# BIBLIA TAKATIFU

## TAFSIRI YA ULIMWENGU MPYA

Biblia hii imetafsiriwa kutokana na tafsiri ya
Kiingereza ya *New World Translation* (Toleo la 2013).
Imetafsiriwa kwa kutegemea lugha za awali
zilizotumiwa kuandika Biblia

“Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova [יהוה, *YHWH*] anasema hivi: ‘ . . . Tazama! ninaumba mbingu mpya na dunia mpya; na mambo ya zamani hayataingia tena akilini, wala hayataingia tena moyoni.’”

—Isaya 65:13, 17; tazama pia 2 Petro 3:13.

100 Watchtower Drive
Patterson, NY 12563-9204
U.S.A.

*Biblia Takatifu—Tafsiri ya Ulimwengu Mpya*

WACHAPISHAJI

WATCHTOWER BIBLE AND TRACT SOCIETY OF NEW YORK, INC.

Wallkill, New York, U.S.A.

Biblia hii imechapishwa ikiwa nzima au kwa sehemu katika lugha zaidi ya 150. Unaweza kupata orodha kamili ya lugha kwenye tovuti ya www.jw.org/sw.

Jumla ya Nakala Zilizochapishwa za Matoleo Yote ya *Tafsiri ya Ulimwengu Mpya:*

Nakala 222,151,997

Chapa ya Novemba 2017

Biblia hii haiuzwi. Ni sehemu ya kazi ya elimu ya Biblia ya ulimwenguni pote inayotegemezwa kwa michango ya hiari.

Ikiwa ungependa kutoa mchango, tafadhali tembelea tovuti ya www.jw.org/sw

*New World Translation of the Holy Scriptures*

Swahili (*nwt*-SW)

Made in Japan

Imechapishiwa Japani

4-7-1 Nakashinden,
Ebina City, Kanagawa-Pref,
243-0496
Japan





nwt-SW
180604

# Utangulizi wa Neno la Mungu

Biblia ina ujumbe wa Mungu kwa ajili yetu leo. Inatuonyesha jinsi ya kuishi kwa mafanikio na jinsi ya kupata kibali cha Mungu. Pia, inajibu maswali yafuatayo:

1. Mungu ni nani?
2. Unawezaje kujifunza kumhusu Mungu?
3. Ni nani aliyeandika Biblia?
4. Je, Biblia ni sahihi kisayansi?
5. Biblia ina ujumbe gani?
6. Biblia ilitabiri nini kumhusu Masihi?
7. Biblia ilitabiri nini kuhusu nyakati zetu?
8. Je, Mungu ndiye chanzo cha mateso yanayotupata?
9. Kwa nini wanadamu huteseka?
10. Biblia inaahidi nini kuhusu wakati ujao?
11. Ni nini hutokea mtu anapokufa?
12. Kuna tumaini gani kwa ajili ya wafu?
13. Biblia inasema nini kuhusu kufanya kazi?
14. Unawezaje kutumia vizuri pesa na mali zako?
15. Unawezaje kuwa na furaha?
16. Unawezaje kukabiliana na mahangaiko?
17. Biblia inawezaje kuisaidia familia yako?
18. Unawezaje kumkaribia Mungu?
19. Vitabu vya Biblia vina ujumbe gani?
20. Unawezaje kunufaika zaidi unaposoma Biblia?

## JINSI YA KUPATA MISTARI YA BIBLIA

Biblia ina vitabu vidogo 66. Imegawanywa katika sehemu mbili: Maandiko ya Kiebrania na Kiaramu ("Agano la Kale") na Maandiko ya Kigiriki ("Agano Jipya"). Kila kitabu cha Biblia kimegawanywa kwa sura na mistari. Maandiko yanapotajwa, nambari ya kwanza baada ya jina la kitabu inaonyesha sura, na nambari inayofuata au zinazofuata ni mstari au mistari. Kwa mfano, Mwanzo 1:1 inamaanisha Mwanzo sura ya 1, mstari wa 1.

Swali la 1

# Mungu ni nani?

---

“Na watu wajue kwamba wewe, ambaye jina lako ni Yehova, wewe peke yako ndiye Uliye Juu Zaidi, juu ya dunia yote.”

Zaburi 83:18 [Ukurasa wa 977]

---

“Jueni kwamba Yehova ni Mungu. Yeye ndiye aliyetuumba, na sisi ni mali yake.”

Zaburi 100:3 [Ukurasa wa 991]

---

“Mimi ni Yehova. Hilo ndilo jina langu; simpi yeyote utukufu wangu, wala kuzipa sanamu za kuchongwa sifa yangu.”

Isaya 42:8 [Ukurasa wa 1185]

---

“Kila mtu anayeliitia jina la Yehova ataokolewa.”

Waroma 10:13 [Ukurasa wa 1810]

---

“Bila shaka, kila nyumba hujengwa na mtu fulani, lakini yule aliyevijenga vitu vyote ni Mungu.”

Waebrania 3:4 [Ukurasa wa 1912]

"Inueni macho yenu mbinguni mwone. Ni nani aliyeviumba vitu hivi? Ni Yule anayelileta nje jeshi lao kwa hesabu; huziita zote kwa majina. Kwa sababu ya nguvu zake nyingi zenye msukumo na nguvu zake zenye kuogopesha, hakuna hata moja inayokosekana."

Isaya 40:26 [Ukurasa wa 1182]



Swali la 2

# Unawezaje kujifunza kumhusu Mungu?

---

“Kitabu hiki cha Sheria kisiondoke kinywani mwako, ni lazima ukisome kwa sauti ya chini mchana na usiku ili ufuate kwa uangalifu mambo yote yaliyoandikwa humo; ndipo utakapofanikisha njia yako na kutenda kwa hekima.”

Yoshua 1:8 [Ukurasa wa 382]

---

“Wakaendelea kusoma kwa sauti kubwa kitabu hicho cha Sheria ya Mungu wa kweli, nao wakafafanua, na kueleza maana yake; hivyo wakawasaidia watu kuelewa mambo yaliyokuwa yakisomwa.”

Nehemia 8:8 [Ukurasa wa 805]

---

“Mwenye furaha ni mtu ambaye hatembei katika mashauri ya waovu . . . , lakini anapendezwa na sheria ya Yehova, naye huisoma sheria Yake kwa sauti ya chini mchana na usiku. . . . Kila jambo analofanya litafanikiwa.”

Zaburi 1:1-3 [Ukurasa wa 897]

---

“Filipo akakimbia kandokando na kumsikia akimsoma kwa sauti kubwa nabii Isaya, akamuuliza: ‘Je, kweli unajua unayosoma?’ Akajibu: ‘Kwa kweli, ninawezaje kuyaelewa mtu fulani asiponiongoza?’ ”

Matendo 8:30, 31 [Ukurasa wa 1756]

---

"Sifa zake zisizoonekana, zinaonekana waziwazi tangu kuumbwa kwa ulimwengu na kuendelea, kwa sababu zinaeleweka kupitia vitu vilivyoumbwa, yaani, nguvu zake za milele na Uungu, hivi kwamba hawana sababu ya kujitetea."

Waroma 1:20 [Ukurasa wa 1797]

---

"Tafakari mambo haya; zama katika hayo, ili maendeleo yako yaonekane wazi kwa watu wote."

1 Timotheo 4:15 [Ukurasa wa 1897]

---

"Acheni tufikiriane ili kuchocheana katika upendo na matendo mazuri, bila kuacha kukutana pamoja."

Waebrania 10:24, 25 [Ukurasa wa 1921]

---

"Ikiwa yeyote kati yenu anakosa hekima, na aendelee kumwomba Mungu, kwa maana yeye huwapa wote kwa ukarimu na bila kushutumu, naye atapewa."

Yakobo 1:5 [Ukurasa wa 1928]

Swali la 3

# Ni nani aliyeandika Biblia?

"Musa akaandika maneno yote ya Yehova."

Kutoka 24:4 [Ukurasa wa 166]

"Danieli aliota ndoto na kuona maono akiwa amelala kitandani mwake. Kisha akaandika ndoto hiyo; akaandika masimulizi kamili ya mambo hayo."

Danieli 7:1 [Ukurasa wa 1452]

"Mlipolipokea neno la Mungu, ambalo mlilisikia kutoka kwetu, mlilikubali si kama neno la wanadamu, bali kama lilivyo kwa kweli, kama neno la Mungu."

1 Wathesalonike 2:13 [Ukurasa wa 1887]

"Kila Andiko limeongozwa na roho ya Mungu nalo ni lenye faida kwa kufundisha."

2 Timotheo 3:16 [Ukurasa wa 1904]

"Unabii haukuletwa wakati wowote kwa mapenzi ya mwanadamu, bali wanadamu walisema yaliyotoka kwa Mungu kama walivyoongozwa na roho takatifu."

2 Petro 1:21 [Ukurasa wa 1942]

Swali la 4

# Je, Biblia ni sahihi kisayansi?

"Hulitandaza anga la kaskazini mahali pasipo na kitu, na kuining'iniza dunia mahali pasipo na kitu."

Ayubu 26:7 [Ukurasa wa 864]

"Vijito vyote hutiririka kuingia baharini, lakini bado bahari haijai. Mahali vijito vinakotoka, huko ndiko vinakorudi ili vitiririke tena."

Mhubiri 1:7 [Ukurasa wa 1093]

"Kuna Yule anayekaa juu ya duara ya dunia."

Isaya 40:22 [Ukurasa wa 1181]



Swali la 5

# Biblia ina ujumbe gani?

---

“Nitaweka uadui kati yako na mwanamke na kati ya uzao wako na uzao wake. Yeye atakuponda kichwa, nawe utamuuma kisigino.”

Mwanzo 3:15 [Ukurasa wa 47]

---

“Kupitia uzao wako mataifa yote ya dunia yatajipatia baraka kwa sababu umeisikiliza sauti yangu.”

Mwanzo 22:18 [Ukurasa wa 73]

---

“Ufalme wako na uje. Mapenzi yako na yatendeke duniani kama pia ilivyo mbinguni.”

Mathayo 6:10 [Ukurasa wa 1565]

---

“Kwa upande wake, Mungu anayetoa amani atamponda Shetani chini ya miguu yenu hivi karibuni.”

Waroma 16:20 [Ukurasa wa 1818]

---

“Vitu vyote vitakapotiishwa kwake, ndipo Mwana mwenyewe atakapojitiisha pia kwa Yule aliyevitiisha vitu vyote kwake, ili Mungu awe vitu vyote kwa kila mtu.”

1 Wakorintho 15:28 [Ukurasa wa 1839]

---

“Sasa ahadi zilitolewa kwa Abrahamu na kwa uzao wake . . . , ambaye ni Kristo. Isitoshe, ikiwa ninyi ni wa Kristo, ninyi kwa kweli ni uzao wa Abrahamu.”

Wagalatia 3:16, 29 [Ukurasa wa 1861, 1862]

---

“Ufalme wa ulimwengu umekuwa Ufalme wa Bwana wetu na wa Kristo wake, naye atatawala akiwa mfalme milele na milele.”

Ufunuo 11:15 [Ukurasa wa 1969]

---

“Basi yule joka mkubwa akatupwa chini, yule nyoka wa zamani, anayeitwa Ibilisi na Shetani, anayeipotosha dunia nzima inayokaliwa; akatupwa chini duniani, na malaika zake wakatupwa chini pamoja naye.”

Ufunuo 12:9 [Ukurasa wa 1970]

---

“Akamkamata yule joka, yule nyoka wa zamani, ambaye ni Ibilisi na Shetani, na kumfunga kwa miaka 1,000.”

Ufunuo 20:2 [Ukurasa wa 1979]

Swali la 6

# Biblia ilitabiri nini kumhusu Masihi?

| UNABII | UTIMIZO |
| --- | --- |
| “Wewe, Ee Bethlehemu Efratha, . . . kutoka kwako atatoka kwa ajili yangu yule atakayekuwa mtawala katika Israeli.” Mika 5:2 [Ukurasa wa 1512] | “Baada ya Yesu kuzaliwa huko Bethlehemu ya Yudea katika siku za Mfalme Herode, tazama! wanajimu kutoka Mashariki walikuja Yerusalemu.” Mathayo 2:1 [Ukurasa wa 1559] |
| “Wanagawana mavazi yangu, nao wanalipigia kura vazi langu.” Zaburi 22:18 [Ukurasa wa 914] | “Baada ya wanajeshi kumtundika Yesu kwenye mti, wakachukua mavazi yake ya nje na kuyagawanya vipande vinne . . . Lakini vazi la ndani halikuwa na mshono, lilikuwa limefumwa kutoka juu mpaka chini. Basi wakaambiana: ‘Tusilirarue, badala yake tupige kura ili tuamue litakuwa la nani.’ ” Yohana 19:23, 24 [Ukurasa wa 1735] |

| UNABII | UTIMIZO |
| --- | --- |
| “Anailinda mifupa yake yote; Haujavunjwa hata mmoja.” Zaburi 34:20 [Ukurasa wa 926] | “Walipomfikia Yesu, waliona kwamba tayari amekufa, kwa hiyo hawakuivunja miguu yake.” Yohana 19:33 [Ukurasa wa 1735] |
| “Alichomwa kwa sababu ya makosa yetu.” Isaya 53:5 [Ukurasa wa 1206] | “Mwanajeshi mmoja akauchoma ubavu wa Yesu kwa mkuki, na mara moja damu na maji vikatoka.” Yohana 19:34 [Ukurasa wa 1735] |
| “Wakanilipa mshahara wangu, vipande 30 vya fedha.” Zekaria 11:12, 13 [Ukurasa wa 1546] | “Ndipo mmoja wa wale 12, aliyeitwa Yuda Iskariote, akaenda kwa wakuu wa makuhani na kuwauliza: “Mtanipa nini ili nimsaliti kwenu?” Wakakubaliana naye vipande 30 vya fedha.” Mathayo 26:14, 15; 27:5 [Ukurasa wa 1601, 1604] |

Swali la 7

# Biblia ilitabiri nini kuhusu nyakati zetu?

---

"Taifa litapigana na taifa na ufalme kupigana na ufalme . . . Mambo hayo yote ni mwanzo wa maumivu ya taabu."

Mathayo 24:7, 8 [Ukurasa wa 1597]

---

"Manabii wengi wa uwongo watatokea na kuwapotosha wengi; na kwa sababu ya kuongezeka kwa uasi-sheria, upendo wa wengi utapoa."

Mathayo 24:11, 12 [Ukurasa wa 1597]

---

"Mtakaposikia kuhusu vita na habari za vita, msiogope; lazima mambo hayo yatukie, lakini ule mwisho bado."

Marko 13:7 [Ukurasa wa 1633]

---

"Kutakuwa na matetemeko makubwa ya ardhi, na magonjwa na upungufu wa chakula katika sehemu mbalimbali; pia kutakuwa na mambo yenye kuogopesha na ishara kubwa kutoka mbinguni."

Luka 21:11 [Ukurasa wa 1688]

“Katika siku za mwisho kutakuwa na nyakati za hatari zilizo ngumu kushughulika nazo. Kwa maana watu watakuwa wenye kujipenda wenyewe, wenye kupenda pesa, wenye kujidai, wenye majivuno, wakufuru, wasiotii wazazi, wasio na shukrani, wasio washikamanifu, wasio na upendo wa asili, wasiotaka makubaliano yoyote, wachongezi, wasiojizuia, wakali, wasiopenda wema, wasaliti, wenye vichwa vigumu, waliojaa kiburi, wanaopenda raha badala ya kumpenda Mungu, wakionekana kama watu wanaomwogopa Mungu lakini wakizikana nguvu zake.”

2 Timotheo 3:1-5
[Ukurasa wa 1903]



Swali la 8

# Je, Mungu ndiye chanzo cha mateso yanayotupata?

---

"Mungu wa kweli hawezi kamwe kuwazia kutenda uovu, na Mweza-Yote hawezi kamwe kutenda kosa!"

Ayubu 34:10 [Ukurasa wa 876]

---

"Mtu akiwa chini ya jaribu, asiseme: 'Mungu ananijaribu.' Kwa maana Mungu hawezi kujaribiwa na mambo maovu, wala yeye mwenyewe hamjaribu yeyote."

Yakobo 1:13 [Ukurasa wa 1928]

---

"[Tupeni] mahangaiko yenu yote juu yake, kwa sababu yeye anawajali ninyi."

1 Petro 5:7 [Ukurasa wa 1939]

---

"Yehova hakawii kuhusiana na ahadi yake, kama watu fulani wanavyodhani, bali ni mwenye subira kwenu kwa sababu hataki yeyote aangamizwe bali hutaka wote wafikie toba."

2 Petro 3:9 [Ukurasa wa 1944]

Swali la 9

# Kwa nini wanadamu huteseka?

---

“Sikuzote si wenye mbio wanaoshinda mbio, wala wenye nguvu hawashindi vita, wala wenye hekima hawapati chakula sikuzote, wala werevu hawawi na utajiri sikuzote, wala wenye ujuzi hawafanikiwi sikuzote, kwa sababu wakati na matukio yasiyotarajiwa huwapata wote.”

Mhubiri 9:11 [Ukurasa wa 1103]

---

“Kupitia mtu mmoja dhambi iliingia katika ulimwengu na kifo kupitia dhambi, basi kifo kikaenea kwa watu wote kwa sababu wote walikuwa wamefanya dhambi—.”

Waroma 5:12 [Ukurasa wa 1803]

---

“Kwa kusudi hili Mwana wa Mungu alifunuliwa, ili avunje kazi za Ibilisi.”

1 Yohana 3:8 [Ukurasa wa 1947]

---

“Ulimwengu mzima unakaa katika nguvu za yule mwovu.”

1 Yohana 5:19 [Ukurasa wa 1951]

Swali la 10

# Biblia inaahidi nini kuhusu wakati ujao?

---

“Waadilifu wataimiliki dunia, nao wataishi humo milele.”

Zaburi 37:29 [Ukurasa wa 930]

---

“Dunia inadumu milele.”

Mhubiri 1:4 [Ukurasa wa 1093]

---

“Atameza kifo milele, na Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova atafuta kabisa machozi katika nyuso zote.”

Isaya 25:8 [Ukurasa wa 1156]

---

“Wakati huo macho ya vipofu yatafunguliwa, na masikio ya viziwi yatazibuliwa. Wakati huo kilema ataruka kama paa, na ulimi wa bubu utapiga vigelegele vya shangwe. Kwa maana maji yatabubujika nyikani, na vijito katika jangwa tambarare.”

Isaya 35:5, 6 [Ukurasa wa 1173]

---

“Atafuta kila chozi kutoka katika macho yao, na kifo hakitakuwapo tena, wala maombolezo wala kilio wala maumivu hayatakuwapo tena. Mambo ya zamani yamepitilia mbali.”

Ufunuo 21:4 [Ukurasa wa 1981]

“Watajenga nyumba na kuishi ndani yake, nao watapanda mashamba ya mizabibu na kula matunda yake. Hawatajenga na mtu mwingine akae ndani yake, wala hawatapanda na watu wengine wale. Kwa maana siku za watu wangu zitakuwa kama siku za mti, na watu wangu niliowachagua watafurahia kikamili kazi ya mikono yao.”

Isaya 65:21, 22 [Ukurasa wa 1225]



Swali la 11

# Ni nini hutokea mtu anapokufa?

---

“Roho yake hutoka, naye hurudi ardhini; siku hiyohiyo mawazo yake hupotea.”

Zaburi 146:4 [Ukurasa wa 1037]

---

“ Walio hai wanajua kwamba watakufa, lakini waliokufa hawajui jambo lolote kamwe . . . Jambo lolote unalofanya kwa mkono wako, lifanye kwa nguvu zako zote, kwa sababu hakuna kazi wala mipango wala ujuzi wala hekima Kaburini, mahali unapokwenda.”

Mhubiri 9:5, 10 [Ukurasa wa 1102, 1103]

---

“[Yesu] akawaambia: ‘Rafiki yetu Lazaro amelala usingizi, lakini ninasafiri kwenda huko ili kumwamsha.’ Hata hivyo, Yesu alikuwa akizungumza kuhusu kifo cha Lazaro. Lakini walifikiri anasema kuhusu kupumzika katika usingizi. Ndipo Yesu akawaambia waziwazi: ‘Lazaro amekufa.’ ”

Yohana 11:11, 13, 14 [Ukurasa wa 1720]

Swali la 12

# Kuna tumaini gani kwa ajili ya wafu?

---

“Msishangazwe na jambo hili, kwa maana saa inakuja ambayo wote walio katika makaburi ya ukumbusho wataisikia sauti yake na kutoka.”

Yohana 5:28, 29 [Ukurasa wa 1708]

---

“Kutakuwa na ufufuo wa waadilifu na wasio waadilifu pia.”

Matendo 24:15 [Ukurasa wa 1787]

---

“Nami nikawaona wafu, wakubwa kwa wadogo, wakiwa wamesimama mbele ya kile kiti cha ufalme, na vitabu vya kukunjwa vikafunguliwa. Lakini kitabu kingine cha kukunjwa kikafunguliwa; hicho ni kitabu cha uzima. Wafu wakahukumiwa kutokana na yale mambo yaliyoandikwa katika vile vitabu kulingana na matendo yao. Na bahari ikawatoa wafu waliokuwa ndani yake, na kifo na Kaburi vikawatoa wafu waliokuwa ndani yake, nao wakahukumiwa kila mmoja kulingana na matendo yake.”

Ufunuo 20:12, 13 [Ukurasa wa 1980]

Swali la 13

# Biblia inasema nini kuhusu kufanya kazi?

"Je, umemwona mtu aliye stadi katika kazi yake? Atasimama mbele ya wafalme; hatasimama mbele ya watu wa kawaida."

Methali 22:29 [Ukurasa wa 1076]

"Mwizi asiibe tena; badala yake afanye kazi kwa bidii, akifanya kazi njema kwa mikono yake, ili awe na kitu cha kumgawia mtu mwenye uhitaji."

Waefeso 4:28 [Ukurasa wa 1871]

"Kila mtu anapaswa kula na kunywa na kufurahia kazi yake yote ngumu. Ni zawadi kutoka kwa Mungu."

Mhubiri 3:13 [Ukurasa wa 1096]



Swali la 14

# Unawezaje kutumia vizuri pesa na mali zako?

---

“Anayependa raha atakuwa maskini; anayependa divai na mafuta hatakuwa tajiri.”

Methali 21:17 [Ukurasa wa 1074]

---

“Mkopaji ni mtumwa wa mkopeshaji.”

Methali 22:7 [Ukurasa wa 1075]

---

“Ni nani kati yenu anayetaka kujenga mnara ambaye haketi kwanza na kuhesabu gharama, ili aone kama ana kiasi cha kutosha kuukamilisha? La sivyo, ataweka msingi lakini ashindwe kumaliza, na wote wanaomtazama wataanza kumdhihaki, wakisema: ‘Mtu huyu alianza kujenga lakini akashindwa kumaliza.’ ”

Luka 14:28-30 [Ukurasa wa 1676]

---

“Waliposhiba akawaambia wanafunzi wake: ‘Kusanyeni vipande vilivyobaki, ili chochote kisipotee.’ ”

Yohana 6:12 [Ukurasa wa 1709]

Swali la 15

# Unawezaje kuwa na furaha?

---

“Ni afadhali kula mboga za majani mahali penye upendo kuliko kula ng’ombe dume aliyenoneshwa mahali penye chuki.”

Methali 15:17 [Ukurasa wa 1064]

---

“Mimi, Yehova, ni Mungu wako, ninayekufundisha ili ujifaidi mwenyewe, ninayekuongoza katika njia unayopaswa kutembea.”

Isaya 48:17 [Ukurasa wa 1198]

---

“Wenye furaha ni wale wanaotambua uhitaji wao wa kiroho, kwa kuwa Ufalme wa mbinguni ni wao.”

Mathayo 5:3 [Ukurasa wa 1563]

---

“Lazima umpende jirani yako kama unavyojipenda mwenyewe.”

Mathayo 22:39 [Ukurasa wa 1594]

---

“Kama vile mnavyotaka watu wawatendee ninyi, watendeeni vivyo hivyo.”

Luka 6:31 [Ukurasa wa 1656]

---

“Wenye furaha ni wale wanaolisikia neno la Mungu na kulishika!”

Luka 11:28 [Ukurasa wa 1669]

"Mtu anapokuwa na vitu vingi, uhai wake hautokani na vitu alivyo navyo."

Luka 12:15 [Ukurasa wa 1671]

"Basi, tukiwa na chakula na mavazi, tutaridhika na vitu hivyo."

1 Timotheo 6:8 [Ukurasa wa 1899]



"Kuna furaha zaidi katika kutoa kuliko ilivyo katika kupokea."

Matendo 20:35 [Ukurasa wa 1780]

Swali la 16

# Unawezaje kukabiliana na mahangaiko?

---

“Mtupie Yehova mzigo wako, naye atakutegemeza. Hataruhusu kamwe mwadilifu aanguke.”

Zaburi 55:22 [Ukurasa wa 947]

---

“Mipango ya wenye bidii hakika huleta mafanikio, Lakini wote walio na haraka kwa hakika watakuwa maskini.”

Methali 21:5 [Ukurasa wa 1074]

---

“Usiogope, kwa maana mimi niko pamoja nawe. Usihangaike, kwa maana mimi ni Mungu wako. Nitakutia nguvu, naam, nitakusaidia, nitakushika kwelikweli kwa mkono wangu wa kuume wa uadilifu.’”

Isaya 41:10 [Ukurasa wa 1183]

---

“Ni nani kati yenu ambaye kwa kuhangaika anaweza kurefusha uhai wake kwa mkono mmoja?”

Mathayo 6:27 [Ukurasa wa 1566]

---

“Basi, msihangaike kamwe kuhusu kesho, kwa maana kesho itakuwa na mahangaiko yake yenyewe. Kila siku ina matatizo yake ya kutosha.”

Mathayo 6:34 [Ukurasa wa 1567]

“Mhakikishe mambo muhimu zaidi.”

Wafilipi 1:10 [Ukurasa wa 1875]

“Msihangaike kuhusiana na jambo lolote, bali katika kila jambo kwa sala na dua pamoja na kutoa shukrani, mjulisheni Mungu maombi yenu; na amani ya Mungu inayozidi uelewaji wote itailinda mioyo yenu na nguvu zenu za akili kupitia Kristo Yesu.”

Wafilipi 4:6, 7 [Ukurasa wa 1879]



Swali la 17

# Biblia inawezaje kuisaidia familia yako?

## WAUME/BABA

“Vivyo hivyo, waume wanapaswa kuwapenda wake zao kama miili yao wenyewe. Mwanamume anayempenda mke wake anajipenda mwenyewe, kwa maana hakuna mtu anayeuchukia mwili wake, bali huulisha na kuutunza . . . Kila mtu kati yenu anapaswa kumpenda mke wake kama anavyojipenda mwenyewe.”

Waefeso 5:28, 29, 33 [Ukurasa wa 1872]

“Nanyi akina baba, msiwe mkiwakasirisha watoto wenu, bali endeleeni kuwalea katika nidhamu na maagizo ya Yehova.”

Waefeso 6:4 [Ukurasa wa 1873]

## WAKE

“Mke anapaswa kumheshimu sana mume wake.”

Waefeso 5:33 [Ukurasa wa 1872]

“Enyi wake, jitiisheni kwa waume zenu, kwa kuwa inafaa katika Bwana.”

Wakolosai 3:18 [Ukurasa wa 1884]

## WATOTO

“Enyi watoto, watiini wazazi wenu katika muungano na Bwana, kwa maana hilo ni jambo la uadilifu. ‘Mheshimu baba yako na mama yako,’ hiyo ndiyo amri ya kwanza yenye ahadi: ‘Ili mambo yakuendee vema nawe ukae muda mrefu duniani.’ ”

Waefeso 6:1-3 [Ukurasa wa 1873]

“Enyi watoto, watiini wazazi wenu katika kila jambo, kwa maana hilo humpendeza Bwana.”

Wakolosai 3:20 [Ukurasa wa 1884]

Swali la 18

# Unawezaje kumkaribia Mungu?

---

“Ee Msikiaji wa sala, watu wa kila aina watakujia.”

Zaburi 65:2 [Ukurasa wa 954]

---

“Mtumaini Yehova kwa moyo wako wote, wala usitegemee uelewaji wako mwenyewe. Katika njia zako zote mtambue yeye, naye atavinyoosha vijia vyako.”

Methali 3:5, 6 [Ukurasa wa 1045]

---

“Uzima wa milele ndio huu, wakujue wewe, Mungu wa pekee wa kweli, na yule uliyemtuma, Yesu Kristo.”

Yohana 17:3 [Ukurasa wa 1730]

---

“Kwa hakika, [Mungu] hayuko mbali na kila mmoja wetu.”

Matendo 17:27 [Ukurasa wa 1774]

---

“Hili ndilo ninaloendelea kusali, kwamba upendo wenu uwe mwingi zaidi na zaidi pamoja na ujuzi sahihi na utambuzi kamili.”

Wafilipi 1:9 [Ukurasa wa 1875]

---

“Ikiwa yeyote kati yenu anakosa hekima, na aendelee kumwomba Mungu, kwa maana yeye huwapa wote kwa ukarimu na bila kushutumu, naye atapewa.”

Yakobo 1:5 [Ukurasa wa 1928]

---

“Mkaribieni Mungu, naye atawakaribia ninyi. Safisheni mikono yenu, ninyi watenda dhambi, na takaseni mioyo yenu, ninyi mnaositasita.”

Yakobo 4:8 [Ukurasa wa 1932]

---

“Kwa maana kumpenda Mungu humaanisha hivi, kwamba tushike amri zake; na bado amri zake si mzigo mzito.”

1 Yohana 5:3 [Ukurasa wa 1950]

Swali la 19

# Vitabu vya Biblia vina ujumbe gani?

## MAANDIKO YA KIEBRANIA (“AGANO LA KALE”)

### PENTATEUKI (VITABU 5):

**Mwanzo, Kutoka, Mambo ya Walawi, Hesabu, Kumbukumbu la Torati**
Kuanzia uumbaji mpaka kuanzishwa kwa taifa la kale la Israeli

### VITABU VYA KIHISTORIA (VITABU 12):

**Yoshua, Waamuzi, Ruthu**
Kuanzia wakati Waisraeli walipoingia katika Nchi ya Ahadi na matukio yaliyofuata

**1 na 2 Samweli, 1 na 2 Wafalme, 1 na 2 Mambo ya Nyakati**
Historia ya taifa la Israeli kufikia kuharibiwa kwa Yerusalemu

**Ezra, Nehemia, Esta**
Historia ya Wayahudi baada ya kurudi kutoka utekwani Babiloni

### VITABU VYA MASHAIRI (VITABU 5):

**Ayubu, Zaburi, Methali, Mhubiri, Wimbo wa Sulemani**
Mkusanyo wa maneno ya hekima na nyimbo

### VITABU VYA UNABII (VITABU 17):

**Isaya, Yeremia, Maombolezo, Ezekieli, Danieli, Hosea, Yoeli, Amosi, Obadia, Yona, Mika, Nahumu, Habakuki, Sefania, Hagai, Zekaria, Malaki**
Unabii, au utabiri unaohusu watu wa Mungu

## MAANDIKO YA KIGIRIKI YA KIKRISTO (“AGANO JIPYA”)

### VITABU VINNE VYA INJILI (VITABU 4):

**Mathayo, Marko, Luka, Yohana**
Historia ya maisha na huduma ya Yesu

### MATENDO YA MITUME (KITABU 1):

Historia ya mwanzo wa kutaniko la Kikristo na kazi ya kuhubiri

### BARUA (VITABU 21):

**Waroma, 1 na 2 Wakorintho, Wagalatia, Waefeso, Wafilipi, Wakolosai, 1 na 2 Wathesalonike**
Barua zilizotumwa kwa makutaniko mbalimbali ya Kikristo

**1 na 2 Timotheo, Tito, Filemoni**
Barua zilizotumwa kwa Mkristo mmoja-mmoja

**Waebrania, Yakobo, 1 na 2 Petro, 1, 2, na 3 Yohana, Yuda**
Barua zilizotumwa kwa Wakristo kwa ujumla

### UFUNUO (KITABU 1):

Mfuatano wa maono ya unabii aliyopewa mtume Yohana

Swali la 20

# Unawezaje kunufaika zaidi unaposoma Biblia?

## UNAPOSOMA BIBLIA YAKO JIULIZE MASWALI YAFUATAYO:

Jambo hili linanifundisha nini kumhusu Yehova Mungu?

Sehemu hii ya Maandiko inahusianaje na ujumbe wa Biblia?

Ninawezaje kutumia habari hii maishani mwangu?

Ninawezaje kutumia maandiko haya kuwasaidia wengine?

"Neno lako ni taa ya mguu
wangu, na nuru
ya njia yangu."
Zaburi 119:105
[Ukurasa wa 1018]



# UTANGULIZI

Biblia Takatifu ni ujumbe wa Mungu ulioandikwa kwa ajili yetu sote. Ni lazima tujifunze Biblia ili tumjue Mtungaji wake. (Yohana 17:3; 2 Timotheo 3:16) Katika Biblia, Yehova Mungu hufunua kusudi lake kwa ajili ya wanadamu na kwa ajili ya dunia, makao ya wanadamu.—Mwanzo 3:15; Ufunuo 21:3, 4.

Hakuna kitabu kingine chochote kilicho na nguvu za kubadili maisha ya watu kama Biblia. Biblia hutuchochea kutafakari kuhusu sifa za Yehova kama vile upendo, rehema, na huruma. Huwapa watu tumaini na kuwasaidia kuvumilia hata mateso makali sana. Nayo inaendelea kufunua mambo ya ulimwengu huu yasiyopatana na mapenzi makamilifu ya Mungu.—Zaburi 119:105; Waebrania 4:12; 1 Yohana 2:15-17.

Mwanzoni Biblia iliandikwa katika lugha ya Kiebrania, Kiaramu, na Kigiriki, lakini sasa imetafsiriwa, ikiwa nzima au kwa sehemu, katika lugha 3,000 hivi. Ndicho kitabu kilichotafsiriwa katika lugha nyingi zaidi na kusambazwa kwa wingi sana katika historia. Na jambo hilo halitushangazi. Unabii wa Biblia unasema hivi: "Hii habari njema ya Ufalme [ambao ndio ujumbe wa msingi wa Biblia] itahubiriwa katika dunia yote inayokaliwa ili kuwa ushahidi kwa mataifa yote, na ndipo ule mwisho utakapokuja."—Mathayo 24:14.

Kwa kuwa tunatambua umuhimu wa ujumbe wa Biblia, tumeboresha tafsiri hii tukiwa na heshima kubwa sana kuelekea ujumbe wa Biblia. Tunatambua kwamba tuna wajibu mzito sana wa kuwasilisha ujumbe wake kwa usahihi. Toleo hili lililorekebishwa linategemea msingi mzuri uliowekwa na matoleo ya awali ya *New World Translation of the Holy Scriptures,* Biblia iliyotolewa kwa mara ya kwanza zaidi ya miaka 60 iliyopita. Hata hivyo, lugha ya Kiingereza imebadilika katika muda wa miaka 50 iliyopita. Mabadiliko hayo ndiyo yaliyofanya washiriki wa sasa wa Halmashauri ya Kutafsiri Biblia ya Ulimwengu Mpya waanze kazi kubwa ya kuiboresha. Lengo letu lilikuwa kutayarisha tafsiri inayowasilisha kwa uaminifu mawazo ya maandishi ya awali na ambayo inaeleweka na kusomeka kwa urahisi. Makala za Nyongeza zenye kichwa "Kanuni za Kutafsiri Biblia," "Sehemu za Toleo Hili," na "Jinsi Biblia Ilivyotufikia" zinazungumzia baadhi ya mambo yaliyoboreshwa katika toleo hili kuhusiana na lugha.

Wale wanaompenda Yehova Mungu na kumwabudu wanatamani kuwa na tafsiri sahihi na inayoeleweka ya Neno la Mungu. (1 Timotheo 2:4) Kwa hiyo, tumetoa toleo hili lililorekebishwa katika Kiingereza tukikusudia litafsiriwe katika lugha nyingi iwezekanavyo. Tunatumaini na kusali kwamba, wewe msomaji mpendwa, utanufaika na toleo hili la Maandiko Matakatifu unapojitahidi 'kumtafuta Mungu na kwa kweli umpate.'—Matendo 17:27.

*Halmashauri ya Kutafsiri Biblia ya Ulimwengu Mpya*
Agosti 2013

*Biblia Takatifu—Tafsiri ya Ulimwengu Mpya* katika Kiswahili ilitolewa mwaka wa 2003. Toleo hili la Kiswahili la mwaka wa 2017 ambalo ndilo la karibuni zaidi limerekebishwa kwa kutegemea Biblia ya Kiingereza ya *Tafsiri ya Ulimwengu Mpya* iliyorekebishwa mwaka wa 2013, na lina sehemu zote zilizo katika tafsiri ya Kiingereza.

# MAJINA NA MPANGILIO WA VITABU

## VYA MAANDIKO YA KIEBRANIA NA KIARAMU



## VYA MAANDIKO YA KIGIRIKI YA KIKRISTO

# MWANZO

YALIYOMO

**1** Hapo mwanzo Mungu aliumba mbingu na dunia.[a]
**2** Sasa dunia haikuwa na umbo nayo ilikuwa tupu,* na giza lilikuwa juu ya kilindi cha maji,#[b] na nguvu ya utendaji ya Mungu△[c] ilikuwa ikienda huku na huku juu ya maji.[d]
**3** Na Mungu akasema: “Kuwe na nuru.” Basi kukawa na nuru.[e]
**4** Baada ya hayo, Mungu akaona kwamba nuru ilikuwa nzuri, na Mungu akaanza kuitenganisha nuru na giza.
**5** Mungu akaiita nuru Mchana, lakini giza akaliita Usiku.[f] Ikawa jioni, ikawa asubuhi, siku ya kwanza.
**6** Kisha Mungu akasema: “Na kuwe na anga[g] katikati ya maji, na anga liyatenganishe maji na maji.”[h]
**7** Ndipo Mungu akatengeneza anga na kuyatenganisha maji yaliyo chini ya anga na maji yaliyo juu ya anga.[a] Na ikawa hivyo.
**8** Mungu akaiita anga Mbingu. Ikawa jioni, ikawa asubuhi, siku ya pili.
**9** Kisha Mungu akasema: “Maji yaliyo chini ya mbingu na yakusanyike mahali pamoja, na nchi kavu itokee.”[b] Na ikawa hivyo.
**10** Mungu akaiita nchi kavu Dunia,[c] lakini mkusanyiko wa maji, akauita Bahari.[d] Na Mungu akaona kuwa ni vyema.[e]
**11** Kisha Mungu akasema: “Dunia na ichipushe majani, mimea inayozaa mbegu na miti ya matunda inayozaa matunda kulingana na aina zake, miti inayozaa matunda yenye mbegu duniani.” Na ikawa hivyo.
**12** Dunia ikaanza kuchipusha majani, mimea inayozaa mbegu[f] na miti inayozaa matunda

1:2 * Au “ukiwa.” # Au “maji yenye nguvu.” △ Au “roho ya Mungu.”

SURA YA 1
a Zb 102:25; Isa 42:5; Isa 45:18; Ro 1:20; Ebr 1:10; Ufu 4:11; Ufu 10:6
b Met 8:27, 28
c Zb 33:6; Isa 40:26
d Zb 104:5, 6
e Isa 45:7; 2Ko 4:6
f Mwa 8:22
g Mwa 1:20
h 2Pe 3:5

Safu ya 2
a Mwa 7:11; Met 8:27, 28
b Ayu 38:8, 11; Zb 104:6-9; Zb 136:6
c Zb 95:5
d Met 8:29
e Kum 32:4
f Zb 104:14

yenye mbegu, kulingana na
aina zake. Kisha Mungu akao-
na kuwa ni vyema. **13** Ika-
wa jioni, ikawa asubuhi, siku
ya tatu.
**14** Kisha Mungu akasema:
“Na kuwe na mianga*[a] kati-
ka anga la mbingu ili itenga-
nishe mchana na usiku,[b]
nayo itakuwa ishara ya kuo-
nyesha majira na siku na mia-
ka.[c] **15** Itakuwa mianga kati-
ka anga la mbingu ili kuanga-
zia dunia.” Na ikawa hivyo.
**16** Ndipo Mungu akatengene-
za mianga miwili mikubwa,
mwanga mkubwa zaidi wa ku-
tawala mchana[d] na mwanga
mdogo wa kutawala usiku, na
pia nyota.[e] **17** Basi Mungu
akaiweka katika anga la mbi-
ngu ili iangazie dunia **18** na
kutawala wakati wa mchana
na wakati wa usiku na kute-
nganisha nuru na giza.[f] Mu-
ngu akaona kuwa ni vyema.
**19** Ikawa jioni, ikawa asubu-
hi, siku ya nne.
**20** Kisha Mungu akasema:
“Maji na yajae viumbe wa-
lio* hai, na viumbe wanaoru-
ka waruke juu ya dunia katika
anga la mbingu.”#[g] **21** Mu-
ngu akaumba viumbe waku-
bwa* wa baharini na viumbe
wote walio hai waendao na
waliojaa majini kulingana na
aina zao na kila kiumbe mwe-
nye mabawa anayeruka, ku-
lingana na aina yake. Mu-
ngu akaona kuwa ni vyema.
**22** Basi Mungu akawabariki
akisema: “Zaeni, muwe wengi
na kujaza maji ya bahari,[h] na
viumbe wanaoruka wawe we-
ngi duniani.” **23** Ikawa jioni,
ikawa asubuhi, siku ya tano.

**1:14** * Au “taa.” **1:20** * Au “nafsi zilizo.” # Au “angani.” **1:21** * Au “wanyama wakubwa sana.”

**24** Kisha Mungu akasema:
“Dunia na itokeze viumbe wa-
lio* hai kulingana na aina zao,
wanyama wa kufugwa na wa-
nyama wanaotambaa# na wa-
nyama wa mwituni kulinga-
na na aina zao.”[a] Na ikawa hi-
vyo. **25** Kisha Mungu akau-
mba wanyama wa mwituni
kulingana na aina zao na wa-
nyama wa kufugwa kulingana
na aina zao na wanyama wote
wanaotambaa kulingana na
aina zao. Mungu akaona kuwa
ni vyema.
**26** Kisha Mungu akasema:
“Na tufanye[b] mtu kwa mfa-
no[c] wetu, kulingana na sura[d]
yetu, nao watawale samaki wa
baharini na viumbe wanaoru-
ka angani na wanyama wa ku-
fugwa na dunia yote na kila
mnyama anayetambaa du-
niani.”[e] **27** Basi Mungu aka-
muumba mtu kwa mfano
wake, kwa mfano wa Mu-
ngu alimuumba; mwana-
mume na mwanamke aliwau-
mba.[f] **28** Zaidi ya hilo, Mu-
ngu akawabariki, na Mungu
akawaambia: “Zaeni, muwe
wengi, muijaze dunia[g] na kui-
tiisha,[h] na mtawale[i] samaki wa
baharini na viumbe wanaoru-
ka angani na kila kiumbe ali-
ye hai anayetembea duniani.”
**29** Kisha Mungu akasema:
“Tazama nimewapa kila mmea
duniani pote unaozaa mbegu
na kila mti unaozaa matunda
yenye mbegu. Itakuwa chaku-
la chenu.[j] **30** Na kila mnya-
ma wa mwituni na kila kiu-
mbe anayeruka angani na kila

**1:24** * Au “nafsi.” # Au “wanyama waendao,” inaonekana wanatia ndani wanyama wanaotambaa na jamii nyingine za wanyama zilizo tofauti na jamii nyinginezo.

SURA YA 1
*a* Kum 4:19
*b* Zb 104:19
*c* Mwa 8:22
*d* Zb 136:7, 8
*e* Zb 8:3; Yer 31:35
*f* Zb 74:16
*g* Mwa 2:19
*h* Ne 9:6; Zb 104:25

Safu ya 2
*a* Mwa 2:19
*b* Met 8:30; Yoh 1:3; Kol 1:16
*c* 1Ko 11:7
*d* Mwa 5:1; Yak 3:9
*e* Mwa 9:2
*f* Zb 139:14; Mt 19:4; Mk 10:6; 1Ko 11:7, 9
*g* Mwa 9:1
*h* Mwa 2:15
*i* Zb 8:4, 6
*j* Mwa 9:3; Zb 104:14; Mdo 14:17

kiumbe mwenye uhai* anaye-
tembea duniani, nimempa mi-
mea yote ya kijani iwe chaku-
la[a] chake.” Ikawa hivyo.
**31** Baada ya hayo Mungu
akaona kila kitu alichoumba,
na tazama! kilikuwa chema
sana.[b] Ikawa jioni, ikawa asu-
buhi, siku ya sita.

**2** Basi mbingu na dunia na
kila kitu kilichomo vika-
kamilika.*[c] **2** Na kufikia siku
ya saba, Mungu alikuwa ame-
maliza kazi aliyokuwa akifa-
nya, naye akaanza kupumzi-
ka siku ya saba kutoka katika
kazi yake yote aliyokuwa ame-
fanya.[d] **3** Na Mungu akaiba-
riki siku ya saba na kuitanga-
za kuwa takatifu, kwa kuwa
katika siku hiyo Mungu ame-
kuwa akipumzika kutokana
na kazi yake yote ya kuumba,
vyote alivyokusudia kuumba.
**4** Hii ndiyo historia ya mbi-
ngu na dunia wakati zili-
poumbwa, siku ambayo Yeho-
va* Mungu aliumba dunia na
mbingu.[e]
**5** Dunia bado haikuwa na
kichaka chochote na ha-
kuna mmea wowote ulioku-
wa umeanza kuchipuka, kwa
sababu Yehova Mungu haku-
wa amefanya mvua inyeshe
duniani na hapakuwa na mtu
wa kuilima ardhi. **6** Lakini
ukungu ulikuwa ukipanda ku-
toka duniani, nao uliinywesha
ardhi yote.
**7** Kisha Yehova Mungu aka-
muumba mtu kutokana na ma-
vumbi[f] ya ardhi na kupuliza
katika mianzi ya pua yake pu-
mzi ya uhai,[a] na mtu huyo aka-
wa mtu aliye hai.*[b] **8** Zaidi
ya hilo, Yehova Mungu akapa-
nda bustani kule Edeni,[c]
kuelekea mashariki; na humo
akamweka huyo mtu aliye-
muumba.[d] **9** Kwa hiyo Yeho-
va Mungu akachipusha ardhi-
ni kila mti wenye kupendeza
macho na unaofaa kwa chaku-
la na pia mti wa uzima[e] kati-
kati ya bustani na mti wa uju-
zi wa mema na mabaya.[f]
**10** Sasa kulikuwa na mto
uliotiririka kutoka Edeni ili
kuinywesha bustani, na ku-
toka huko uligawanyika na
kuwa mito minne.* **11** Jina
la mto wa kwanza ni Pishoni;
ndio unaozunguka nchi yote
ya Havila, ambako kuna dha-
habu. **12** Dhahabu ya nchi
hiyo ni nzuri. Pia kuna uto-
mvu wa mbedola na madini
ya shohamu. **13** Jina la mto
wa pili ni Gihoni; ndio unao-
zunguka nchi yote ya Kushi.
**14** Jina la mto wa tatu ni Hi-
dekeli;*[g] ndio unaoelekea upa-
nde wa mashariki wa Ashuru.[h]
Na mto wa nne ni Efrati.[i]
**15** Yehova Mungu aka-
mchukua huyo mtu na ku-
mweka katika bustani ya Ede-
ni ili ailime na kuitunza.[j]
**16** Pia, Yehova Mungu aka-
mpa huyo mtu amri hii: “Una-
weza kula matunda ya kila mti
katika bustani mpaka ushibe.[k]
**17** Lakini kuhusu mti wa uju-
zi wa mema na mabaya, usi-
le matunda yake, kwa maa-
na siku utakapokula matunda
yake hakika utakufa.”[l]

SURA YA 1
a Zb 147:9; Mt 6:26
b Kum 32:4; Zb 104:24; 1Ti 4:4

SURA YA 2
c Ne 9:6; Zb 146:6
d Kut 31:17; Ebr 4:4
e Isa 45:18
f Mwa 3:19; Zb 103:14; Mhu 3:20

Safu ya 2
a Mwa 7:22; Isa 42:5; Mdo 17:25
b 1Ko 15:45, 47
c Mwa 2:15; Mwa 3:23
d Mwa 1:26
e Mwa 3:22, 24; Ufu 2:7
f Mwa 2:17
g Da 10:4
h Mwa 10:8, 11
i Mwa 15:18; Kum 11:24
j Mwa 1:28; Mwa 2:8; Zb 115:16
k Mwa 2:8, 9; Mwa 3:2
l Mwa 3:19; Zb 146:4; Mhu 9:5, 10; Eze 18:4; Ro 5:12; 1Ko 15:22

**1:30** *Au “ambaye ni nafsi hai.” **2:1** *Tnn., “na jeshi lake lote likakamilika.” **2:4** *Hili ndilo andiko la kwanza kutaja jina la pekee la Mungu, יהוה (*YHWH*). Angalia Nyongeza A4.

**2:7** *Au “nafsi hai.” Kiebrania, *ne′phesh,* ambalo kihalisi linamaanisha “kiumbe anayepumua.” Angalia Kamusi, uku. 2012. **2:10** *Tnn., “na kuwa vichwa vinne.” **2:14** *Au “Tigri.”

**18** Kisha Yehova Mungu
akasema: “Si vema mwanamu-
me huyu aendelee kuwa peke
yake. Nitamuumbia msaidi-
zi, awe kikamilisho chake.”[a]
**19** Sasa Yehova Mungu aliu-
mba kutoka mavumbini kila
mnyama wa mwituni na kila
kiumbe anayeruka angani,
naye akaanza kuwaleta kwa
mtu huyo ili aamue jina ataka-
lompa kila kiumbe; na jina lo-
lote ambalo mtu huyo alimpa
kila kiumbe aliye hai, likawa
jina lake.[b] **20** Basi mtu huyo
akawapa majina wanyama
wote wa kufugwa na viumbe
wote wanaoruka angani na
kila mnyama wa mwituni, laki-
ni mwanamume huyo hakuwa
na msaidizi ambaye angekuwa
kikamilisho chake. **21** Kwa
hiyo Yehova Mungu akamle-
tea mwanamume huyo usingi-
zi mzito, na alipokuwa akilala,
akachukua ubavu wake mmo-
ja na kufunika nyama maha-
li hapo. **22** Na Yehova Mu-
ngu akaufanya ubavu aliochu-
kua kutoka kwa mwanamume
uwe mwanamke, naye akamle-
ta kwa mwanamume huyo.[c]
**23** Ndipo mwanamume
huyo akasema:

“Hatimaye huyu ni mfupa
wa mifupa yangu
Na nyama ya nyama yangu.
Huyu ataitwa Mwanamke,
Kwa sababu alitolewa[d] ka-
tika mwanamume.”

**24** Ndiyo sababu mwanamu-
me atamwacha baba yake
na mama yake naye atashi-
kamana* na mke wake,
nao watakuwa mwili mmoja.[e]
**25** Na wote wawili wakaende-
lea kuwa uchi,[f] huyo mwana-
mume na mke wake; lakini ha-
wakuona aibu.

**3** Basi nyoka[a] alikuwa mwe-
nye kujihadhari* kuliko
wanyama wote wa mwituni
walioumbwa na Yehova Mu-
ngu. Kwa hiyo, akamuuliza
mwanamke: “Je, ni kweli kwa-
mba Mungu alisema msile ma-
tunda ya kila mti wa busta-
ni?”[b] **2** Mwanamke akamjibu
nyoka: “Tunaweza kula matu-
nda ya miti ya bustani.[c]
**3** Lakini Mungu amesema
hivi kuhusu matunda ya mti
ulio katikati ya bustani:[d] ‘Msi-
yale, wala msiyaguse; la si-
vyo mtakufa.’” **4** Ndipo nyo-
ka akamwambia mwanamke:
“Hakika hamtakufa.[e] **5** Kwa
maana Mungu anajua kwamba
siku ileile mtakapokula matu-
nda ya mti huo, macho yenu
yatafunguliwa nanyi mtakuwa
kama Mungu, mkijua mema na
mabaya.”[f]

**6** Kwa hiyo, mwanamke
akaona kwamba mti huo uli-
faa kwa chakula na kwamba
ulikuwa kitu kinachotamani-
ka kwa macho, naam, mti huo
ulipendeza macho. Basi akaa-
nza kuchuma matunda ya mti
huo na kula.[g] Baadaye, aka-
mpa pia mume wake baadhi
ya matunda hayo alipokuwa
pamoja naye, naye akaanza
kula.[h] **7** Ndipo macho yao
wote wawili yakafunguliwa,
nao wakatambua kwamba wa-
likuwa uchi. Kwa hiyo wakaya-
funga pamoja majani ya mtini
na kujitengenezea mavazi ya
kujifunika kiunoni.[i]

**8** Baadaye wakasikia sau-
ti ya Yehova Mungu alipoku-
wa akitembea katika busta-

**2:24** * Au “ataendelea kuwa.”

**3:1** * Au “mjanja; mwenye hila.”

SURA YA 2
a 1Ko 11:8, 9; 1Ti 2:13
b Mwa 1:26
c Mk 10:9; 1Ti 2:13
d 1Ko 11:8
e Mal 2:16; Mt 19:5; Mk 10:7, 8; Ro 7:2; 1Ko 6:16; Efe 5:31; Ebr 13:4
f Mwa 3:7

Safu ya 2

SURA YA 3
a 2Ko 11:3; Ufu 12:9; Ufu 20:2
b Mwa 2:17
c Mwa 2:16
d Mwa 2:8, 9
e Yoh 8:44; 1Yo 3:8
f Mwa 3:22
g 2Ko 11:3; 1Ti 2:14; Yak 1:14, 15
h Ro 5:12
i Mwa 3:21

ni wakati ambapo kuna upe-
po mtulivu, na mwanamume
huyo na mke wake wakajificha
katikati ya miti ya bustani ku-
toka mbele za uso wa Yehova
Mungu. **9** Na Yehova Mungu
akamwita huyo mwanamume
tena na tena na kumuuliza:
"Uko wapi?" **10** Mwishowe
akajibu: "Niliisikia sauti yako
katika bustani, lakini niliogo-
pa kwa sababu nilikuwa uchi,
basi nikajificha." **11** Ndipo
Mungu akamuuliza: "Ni nani
aliyekwambia uko uchi?[a] Je,
umekula matunda ya mti ni-
liokuamuru usile?"[b] **12** Mwa-
namume huyo akasema:
"Mwanamke uliyenipa nikae
naye, alinipa tunda kutoka
katika mti huo, basi nikala."
**13** Ndipo Yehova Mungu aka-
muuliza mwanamke: "Ni ja-
mbo gani hili ulilofanya?"
Mwanamke akajibu: "Nyoka
alinidanganya, basi nikala."[c]

**14** Kisha Yehova Mungu
akamwambia nyoka:[d] "Kwa
sababu umefanya jambo hili,
wewe umelaaniwa kati ya wa-
nyama wote wa kufugwa
na kati ya wanyama wote wa
mwituni. Utakwenda kwa tu-
mbo lako, nawe utakula mavu-
mbi sikuzote za maisha yako.
**15** Nami nitaweka uadui*[e]
kati yako[f] na mwanamke[g] na
kati ya uzao wako#[h] na uzao
wake.△[i] Yeye atakuponda⊠ ki-
chwa,[j] nawe utamuuma□ kisi-
gino."[k]

**16** Akamwambia mwana-
mke: "Nitazidisha sana uchu-
ngu wa mimba yako; utazaa
watoto kwa uchungu, nawe
utamtamani sana mume wako,
naye atakutawala."

**17** Kisha akamwambia Ada-
mu:* "Kwa sababu uliisikili-
za sauti ya mke wako na kula
matunda ya mti ambao nili-
kuamuru[a] hivi kuuhusu, 'Usile
matunda yake,' ardhi imelaa-
niwa kwa sababu yako.[b] Kwa
maumivu utakula mazao yake
sikuzote za maisha yako.[c]
**18** Itakuzalia miiba na micho-
ngoma, nawe utakula mimea
ya shambani. **19** Kwa jasho
la uso wako utakula chaku-
la* mpaka utakaporudi ardhi-
ni, kwa kuwa ulitolewa humo.[d]
Kwa maana wewe ni mavumbi
nawe utarudi mavumbini."[e]

**20** Baada ya hayo Adamu
akampa mke wake jina Hawa,*
kwa sababu angekuwa mama
ya kila mtu anayeishi.[f] **21** Na
Yehova Mungu akamtengene-
zea Adamu na mke wake ma-
vazi marefu ya ngozi ili wa-
vae.[g] **22** Kisha Yehova Mu-
ngu akasema: "Tazama mtu
huyu amekuwa kama sisi
kwa kujua mema na mabaya.[h]
Sasa ili asiunyooshe mkono
wake na kuchukua pia matu-
nda kutoka katika mti wa uzi-
ma,[i] naye ale na kuishi mile-
le,—" **23** Ndipo Yehova Mu-
ngu akamfukuza kutoka kati-
ka bustani ya Edeni[j] ili ailime
ardhi ambamo alikuwa ame-
tolewa.[k] **24** Basi akamfuku-
za mtu huyo, akaweka upa-
nde wa mashariki wa bustani
ya Edeni makerubi[l] na upanga
unaowaka uliokuwa ukizu-
nguka mfululizo ili kuilinda
njia ya kwenda kwenye mti wa
uzima.

---

**3:15** *Au "uhasama." #Tnn., "mbegu yako." △Tnn., "mbegu yake." ⊠Au "atakujeruhi; atakugonga." □Au "utamjeruhi; utamponda."

**3:17** *Maana yake "Mtu wa Udongo; Binadamu; Mwanadamu." **3:19** *Tnn., "mkate." **3:20** *Maana yake "Anayeishi."

---

SURA YA 3
*a* Mwa 2:25
*b* Mwa 2:17
*c* 2Ko 11:3; 1Ti 2:14
*d* Mwa 3:1
*e* Ufu 12:7, 17
*f* Ufu 12:9
*g* Ufu 12:1
*h* Yoh 8:44; 1Yo 3:10
*i* Mwa 22:18; Mwa 49:10; Gal 3:16, 29
*j* Ufu 20:2, 10
*k* Mt 27:50; Mdo 3:15

Safu ya 2
*a* Mwa 2:17
*b* Mwa 5:29
*c* Ro 8:20
*d* Mwa 2:7
*e* Zb 104:29; Mhu 3:20; Mhu 12:7
*f* Mdo 17:26
*g* Mwa 3:7
*h* Mwa 3:5
*i* Mwa 2:9
*j* Mwa 2:8
*k* Mwa 3:19
*l* Zb 80:1; Isa 37:16; Eze 10:4

**4** Basi Adamu akafanya ngo-
no na Hawa mke wake, na
Hawa akapata mimba.[a] Aka-
mzaa Kaini[b] na kusema: “Ni-
mezaa mtoto wa kiume kwa
msaada wa Yehova.” **2** Baa-
daye akamzaa Abeli,[c] ndugu
ya Kaini.

Abeli akawa mchungaji, la-
kini Kaini akawa mkulima.
**3** Baada ya muda, Kaini ali-
leta baadhi ya mazao ya sha-
mbani ili ayatoe kuwa dha-
bihu kwa Yehova. **4** Lakini
Abeli alileta baadhi ya waza-
liwa wa kwanza wa mifugo[d]
yake, pamoja na mafuta yao.
Yehova alipendezwa na Abe-
li na dhabihu[e] yake, **5** lakini
hakupendezwa hata kidogo na
Kaini na dhabihu yake. Basi
Kaini akawaka hasira kali na
kusononeka.* **6** Basi Yehova
akamuuliza Kaini: “Kwa nini
umekasirika sana na kusono-
neka? **7** Ukitenda mema, je,
hutapata kibali tena?* Laki-
ni usipotenda mema, dha-
mbi inakunyemelea mlangoni,
nayo inatamani sana kukuta-
wala; lakini je, utaishinda?”

**8** Baada ya hayo Kaini aka-
mwambia Abeli ndugu yake:
“Twende zetu shambani.” Basi
walipokuwa shambani, Kai-
ni akamshambulia Abeli ndu-
gu yake, akamuua.[f] **9** Baa-
daye, Yehova akamuuliza Kai-
ni: “Yuko wapi Abeli ndugu
yako?” naye akajibu: “Si-
jui. Kwani mimi ni mlinzi wa
ndugu yangu?” **10** Basi Mu-
ngu akasema: “Umefanya
nini? Sikiliza! Damu ya ndugu
yako inanililia kwa sauti kuto-
ka ardhini.[g] **11** Na sasa ume-
laaniwa kwa kufukuzwa kuto-
ka katika ardhi ambayo ime-
fungua kinywa chake ili
kupokea damu ya ndugu yako
kutoka mkononi mwako.[a]
**12** Utakapolima ardhi, haita-
kurudishia mazao yake.* Uta-
kuwa mtu anayetangatanga
na mkimbizi duniani.” **13** Ki-
sha Kaini akamwambia Yeho-
va: “Adhabu ya kosa langu ni
kubwa mno kwangu kustahi-
mili. **14** Leo unanifukuza
kutoka katika nchi hii,*
nami nitafichwa kutoka mbe-
le za uso wako; nitakuwa mtu
anayetangatanga na mkimbi-
zi duniani, na yeyote ataka-
yenipata kwa hakika ataniua.”
**15** Kwa hiyo Yehova akamwa-
mbia: “Kwa sababu hiyo, yeyo-
te atakayemuua Kaini atalipi-
zwa kisasi mara saba.”

Basi Yehova akaweka ala-
ma kwa ajili ya Kaini ili ye-
yote atakayempata asimuue.
**16** Kisha Kaini akaenda zake
kutoka mbele za Yehova,
akaanza kuishi katika nchi ya
Uhamisho,* upande wa ma-
shariki wa Edeni.[b]

**17** Baadaye Kaini akafa-
nya ngono na mke wake,[c]
naye akapata mimba na ku-
mzaa Enoko. Kisha akajenga
jiji na kuliita jiji hilo Enoko,
jina la mwanawe. **18** Baada-
ye Enoko akamzaa Iradi.
Na Iradi akamzaa Mehuyae-
li, na Mehuyaeli akamzaa Me-
thushaeli, na Methushaeli aka-
mzaa Lameki.

**19** Lameki akaoa wake wa-
wili. Mke wa kwanza aliitwa
Ada, na wa pili aliitwa
Zila. **20** Ada akamzaa Yaba-
li. Ndiye aliyekuwa mwanzi-

SURA YA 4
*a* Mwa 1:28
*b* 1Yo 3:10-12; Yud 11
*c* Mt 23:35
*d* Kut 13:12
*e* Ebr 11:4
*f* Mt 23:35; 1Yo 3:10-12; Yud 11
*g* Ebr 12:24

Safu ya 2
*a* Mwa 9:5
*b* Mwa 2:8
*c* Mwa 5:4

**4:5** * Tnn., “na uso wake ukakunjamana.”
**4:7** * Au “hutakwezwa?”
**4:12** * Tnn., “nguvu zake.” **4:14** * Tnn., “kutoka kwenye uso wa ardhi.” **4:16** * Au “nchi ya Nodi.”

lishi wa wale wanaokaa kati-
ka mahema na wenye mifugo.
**21** Ndugu yake aliitwa Yubali.
Ndiye aliyekuwa mwanzilishi
wa wale wote wanaopiga ki-
nubi na zumari.* **22** Pia Zila
alimzaa Tubal-kaini, aliyeku-
wa akitengeneza vifaa vya
kila aina vya shaba na chuma.
Na dada ya Tubal-kaini alii-
twa Naama. **23** Kisha Lame-
ki akatunga maneno haya kwa
ajili ya wake zake, Ada na Zila:

“Sikieni sauti yangu, enyi
wake za Lameki;
Sikilizeni maneno yangu:
Nimemuua mwanamume
kwa sababu ya kunije-
ruhi,
Naam, mwanamume kijana
kwa sababu ya kunipiga.
**24** Ikiwa Kaini atalipizwa ki-
sasi mara 7,[a]
Basi Lameki ni mara 77.”

**25** Adamu akafanya ngono
tena na mke wake, naye aka-
zaa mwana. Akampa jina Se-
thi,*[b] kwa sababu kama mama
yake alivyosema, “Mungu
amenichagulia mzao mwingi-
ne# atakayechukua mahali pa
Abeli, kwa sababu Kaini ali-
muua.”[c] **26** Pia Sethi akazaa
mwana na kumpa jina Eno-
shi.[d] Wakati huo watu walia-
nza kuliitia jina la Yehova.

**5** Hiki ndicho kitabu cha his-
toria ya Adamu. Siku
ambayo Mungu alimuumba
Adamu, alimuumba kwa mfa-
no wa Mungu.[e] **2** Mwana-
mume na mwanamke aliwau-
mba.[f] Siku ambayo aliwau-
mba,[g] aliwabariki na kuwaita
Binadamu.*

**3** Adamu aliishi miaka 130,
kisha akazaa mwana kwa mfa-
no wake, kwa sura yake, aka-
mpa jina Sethi.[a] **4** Baada ya
kumzaa Sethi, Adamu aliishi
miaka 800. Naye akazaa wana
na mabinti. **5** Basi siku zote
za maisha ya Adamu zilikuwa
miaka 930, kisha akafa.[b]

**6** Sethi aliishi miaka 105,
akamzaa Enoshi.[c] **7** Baada
ya kumzaa Enoshi, Sethi alii-
shi miaka 807. Naye akazaa
wana na mabinti. **8** Basi siku
zote za maisha ya Sethi ziliku-
wa miaka 912, kisha akafa.

**9** Enoshi aliishi miaka
90, kisha akamzaa Kenani.
**10** Baada ya kumzaa Kenani,
Enoshi aliishi miaka 815.
Naye akazaa wana na mabinti.
**11** Basi siku zote za maisha
ya Enoshi zilikuwa miaka 905,
kisha akafa.

**12** Kenani aliishi miaka 70,
kisha akamzaa Mahalaleli.[d]
**13** Baada ya kumzaa Mahala-
leli, Kenani aliishi miaka 840.
Naye akazaa wana na mabinti.
**14** Basi siku zote za maisha
ya Kenani zilikuwa miaka 910,
kisha akafa.

**15** Mahalaleli aliishi mia-
ka 65, kisha akamzaa Yaredi.[e]
**16** Baada ya kumzaa Yaredi,
Mahalaleli aliishi miaka 830.
Naye akazaa wana na mabinti.
**17** Basi siku zote za maisha
ya Mahalaleli zilikuwa miaka
895, kisha akafa.

**18** Yaredi aliishi miaka
162, kisha akamzaa Enoko.[f]
**19** Baada ya kumzaa Enoko,
Yaredi aliishi miaka 800.
Naye akazaa wana na mabinti.
**20** Basi siku zote za maisha
ya Yaredi zilikuwa miaka 962,
kisha akafa.

**21** Enoko aliishi miaka 65,
kisha akamzaa Methusela.[g]

**SURA YA 4**
*a* Mwa 4:15
*b* Mwa 5:3; 1Nya 1:1
*c* Mwa 4:8; Mt 23:35; Ebr 11:4
*d* Mwa 5:6; Lu 3:23, 38

**SURA YA 5**
*e* Mwa 1:26; Yak 3:9
*f* Mwa 1:27; Mk 10:6
*g* Mwa 2:23; Isa 45:12; Mt 19:4

**Safu ya 2**
*a* Mwa 4:25
*b* Mwa 2:17; Mwa 3:19; Ro 6:23; 1Ko 15:22
*c* Mwa 4:26; Lu 3:23, 38
*d* Lu 3:23, 37
*e* Lu 3:23, 37
*f* Yud 14
*g* Lu 3:23, 37

**4:21** *Au “filimbi.” **4:25** *Maana yake “Aliyechaguliwa; Aliyesimamishwa.” #Tnn., “mbegu nyingine.” **5:2** *Au “Adamu; Wanadamu.”

**22** Baada ya kumzaa Methusela, Enoko aliendelea kutembea na Mungu wa kweli kwa miaka 300. Naye akazaa wana na mabinti. **23** Basi siku zote za maisha ya Enoko zilikuwa miaka 365. **24** Enoko aliendelea kutembea na Mungu wa kweli.[a] Kisha hakuwepo tena, kwa maana Mungu alimchukua.[b]

**25** Methusela aliishi miaka 187, kisha akamzaa Lameki.[c] **26** Baada ya kumzaa Lameki, Methusela aliishi miaka 782. Naye akazaa wana na mabinti. **27** Basi siku zote za maisha ya Methusela zilikuwa miaka 969, kisha akafa.

**28** Lameki aliishi miaka 182, kisha akazaa mwana. **29** Akamwita mwana huyo Noa,*[d] akisema: "Huyu atatufariji katika kazi yetu ngumu na katika kazi inayoumiza ya mikono yetu kwa sababu ya ardhi iliyolaaniwa[e] na Yehova." **30** Baada ya kumzaa Noa, Lameki aliishi miaka 595. Naye akazaa wana na mabinti. **31** Basi siku zote za maisha ya Lameki zilikuwa miaka 777, kisha akafa.

**32** Baada ya Noa kuishi miaka 500, alimzaa Shemu,[f] Hamu,[g] na Yafethi.[h]

**6** Sasa idadi ya wanadamu ilipoanza kuongezeka duniani, nao wakazaa mabinti, **2** wana wa Mungu wa kweli*[i] wakaanza kuona kwamba mabinti wa wanadamu ni warembo. Basi wakaanza kuwachukua wote waliowachagua ili wawe wake zao. **3** Ndipo Yehova akasema: "Roho yangu haitamvumilia mwanadamu daima,[a] kwa sababu yeye ni mwili tu.* Kwa hiyo, jumla ya siku zake itakuwa miaka 120."[b]

**4** Wanefili* walikuwa duniani siku hizo na baadaye. Wakati huo wana wa Mungu wa kweli waliendelea kufanya ngono na mabinti wa wanadamu, nao wakawazalia wana. Wana hao walikuwa watu wenye nguvu wa nyakati za kale, wanaume maarufu.

**5** Basi, Yehova akaona kwamba uovu wa mwanadamu ulikuwa mkubwa duniani na kwamba kila mwelekeo wa mawazo ya moyo wake ulikuwa mbaya tu wakati wote.[c] **6** Yehova akaghairi* kwamba aliwaumba wanadamu duniani, na moyo wake ukahuzunika.#[d] **7** Kwa hiyo Yehova akasema: "Nitawafagilia mbali kutoka duniani wanadamu ambao nimewaumba, wanadamu pamoja na wanyama wa kufugwa, wanyama wanaotambaa, na viumbe wanaoruka angani, kwa sababu ninaghairi kwamba niliwaumba." **8** Lakini Noa akapata kibali machoni pa Yehova.

**9** Hii ndiyo historia ya Noa.

Noa alikuwa mtu mwadilifu.[e] Alijithibitisha mwenyewe kuwa mtu asiye na kosa* miongoni mwa watu wa siku zake.# Noa alitembea pamoja na Mungu wa kweli.[f]

5:29 *Huenda jina hili linamaanisha "Pumziko; Faraja." 6:2 *Msemo wa Kiebrania unaorejelea malaika, wana wa Mungu.

6:3 *Au labda, "kwa sababu anatenda kulingana na mwili." 6:4 *Huenda neno hili linamaanisha "Waangushaji," yaani, wale wanaowaangusha wengine chini. Angalia Kamusi, uku. 2012. 6:6 *Au "akasikitika." #Au "naye akaumia moyoni mwake." 6:9 *Au "lawama." #Tnn., "vizazi vyake."

SURA YA 5
a Mwa 6:9, Kum 8:6, Kum 13:4, 3Yo 4, Yud 14, 15
b Yoh 3:13, Ebr 11:5
c Lu 3:23, 36
d Mwa 7:1, Eze 14:14, Mt 24:37, Ebr 11:7, 1Pe 3:20, 2Pe 2:5
e Mwa 3:17
f Mwa 10:21, Mwa 11:10, Lu 3:23, 36
g Mwa 6:10, Mwa 10:6
h Mwa 10:2

SURA YA 6
i Ayu 1:6, Ayu 38:7, 2Pe 2:4, Yud 6

Safu ya 2
a Mwa 7:4, 1Pe 3:20
b 2Pe 3:9
c Mwa 8:21, Yer 17:9, Mt 15:19
d Zb 78:40, 41
e Mwa 7:1, Eze 14:14, Ebr 11:7
f 2Pe 2:5

**10** Baada ya muda, Noa alizaa
wana watatu, Shemu, Hamu,
na Yafethi.[a] **11** Lakini dunia
ilikuwa imeharibika macho-
ni pa Mungu wa kweli, nayo
dunia ilikuwa imejaa ukatili.
**12** Naam, Mungu aliitazama
dunia, nayo ilikuwa imeharibi-
ka;[b] watu wote walikuwa wa-
meharibu njia yao duniani.[c]

**13** Baada ya hayo Mungu
akamwambia Noa: "Nimea-
mua kuwaangamiza wanada-
mu wote, kwa sababu wamei-
jaza dunia ukatili, kwa hiyo
nitawaangamiza pamoja na
dunia.[d] **14** Jitengenezee sa-
fina* kwa mbao za mti
wenye utomvu.[e] Utatengene-
za vyumba ndani ya safina na
uifunike kwa lami[f] ndani
na nje. **15** Hivi ndivyo uta-
kavyoitengeneza: Safina ina-
paswa kuwa na urefu wa mi-
kono 300,* upana wa miko-
no 50, na kimo cha mikono 30.
**16** Utatengeneza dirisha la
kuingiza mwangaza kwenye
safina,* mkono mmoja kuto-
ka juu. Unapaswa kutengene-
za mlango ubavuni mwake,[g]
na utengeneze ghorofa ya chi-
ni, ghorofa ya pili, na ghorofa
ya tatu.

**17** "Nami kwa upande wa-
ngu, nitaleta gharika ya
maji[h] duniani ili kuangami-
za viumbe wote wenye pumzi
ya uhai* walio chini ya mbi-
ngu. Kila kitu kilicho dunia-
ni kitaangamia.[i] **18** Nami ni-
nafanya pamoja nawe agano
langu, nawe lazima uingie
ndani ya safina, wewe, wanao,
mke wako, na wake wa wa-
nao.[a] **19** Nawe uingize ndani
ya safina viumbe hai[b] wawili
wawili wa kila aina ili kuwahi-
fadhi hai pamoja nawe, dume
na jike;[c] **20** viumbe wanao-
ruka angani kulingana na aina
zao, wanyama wa kufugwa ku-
lingana na aina zao, na wa-
nyama wote wanaotambaa ku-
lingana na aina zao, wataku-
ja ndani kwako viumbe wawili
wawili wa kila aina ili uwahi-
fadhi hai.[d] **21** Nawe unapa-
swa kukusanya na kuchukua
kila aina ya chakula,[e] kwa aji-
li yako na wanyama."

**22** Basi Noa akafanya kuli-
ngana na mambo yote ambayo
Mungu alikuwa amemwamu-
ru. Hivyo ndivyo alivyofanya.[f]

**7** Baada ya hayo Yehova
akamwambia Noa: "Ingia
ndani ya safina, wewe pamo-
ja na watu wote wa nyumba-
ni mwako, kwa sababu nime-
kuona wewe peke yako kuwa
mwadilifu mbele zangu mio-
ngoni mwa kizazi hiki.[g]
**2** Ingia pamoja na wanyama
safi wa kila aina, saba saba,*[h]
dume na jike; na wanyama wa-
wili tu wasio safi wa kila aina,
dume na jike; **3** pia viu-
mbe wanaoruka angani saba
saba,* dume na jike, ili ku-
hifadhi hai uzao wao dunia-
ni pote.[i] **4** Kwa maana baa-
da ya siku saba tu, nitafanya
mvua inyeshe[j] duniani siku 40
mchana na usiku,[k] nami ni-
tafagilia mbali kutoka du-
niani kila kiumbe kilicho hai

**6:14** *Tnn., "sanduku"; chombo kiku-
bwa. **6:15** *Mkono mmoja ulilingana
na sentimita 44.5 (inchi 17.5). Anga-
lia Nyongeza B14. **6:16** *Katika Kiebra-
nia ni *tso'har.* Baadhi ya watu wanase-
ma kwamba *tso'har* ni nafasi ya mkono
mmoja kati ya paa na dari, si dirisha
au nafasi ya kuingizia mwangaza. **6:17**
*Au "roho ya uhai."

**7:2** *Au labda, "jozi saba za kila mnya-
ma aliye safi." **7:3** *Au labda, "jozi
saba za viumbe wanaoruka angani."

SURA YA 6
*a* Mwa 5:32
*b* Ufu 11:18
*c* Mt 24:37-39; 2Pe 2:5
*d* Mwa 7:4
*e* Ebr 11:7
*f* Mwa 14:10; Kut 2:3
*g* Mwa 7:16
*h* Mwa 1:7; Mwa 7:6, 11
*i* Mwa 7:21; Zb 104:29; Mt 24:39; 2Pe 2:5

Safu ya 2
*a* Mwa 7:13
*b* Mwa 8:17
*c* Mwa 7:2
*d* Mwa 7:14, 15
*e* Mwa 1:29, 30
*f* Kut 40:16; Ebr 11:7

SURA YA 7
*g* Mwa 6:9; Ebr 10:38; Ebr 11:7; 1Pe 3:12; 2Pe 2:5, 9
*h* Mwa 8:20
*i* Mwa 7:23; Mwa 8:19
*j* Mwa 2:5
*k* Mwa 7:11, 12

nilichokiumba.”[a] **5** Basi Noa akafanya yote ambayo Yehova alikuwa amemwamuru.

**6** Noa alikuwa na umri wa miaka 600 maji ya gharika yalipokuja duniani.[b] **7** Kwa hiyo Noa, pamoja na wanawe, mke wake, na wake wa wanawe, wakaingia ndani ya safina kabla ya maji ya gharika kuja.[c] **8** Kila aina ya mnyama aliye safi na kila aina ya mnyama asiye safi na kila aina ya kiumbe anayeruka angani na kila aina ya kiumbe anayetambaa ardhini,[d] **9** wakaingia wawili wawili na kumjia Noa ndani ya safina, dume na jike, kama Mungu alivyokuwa amemwamuru Noa. **10** Na siku saba baadaye maji ya gharika yakaja duniani.

**11** Katika mwaka wa 600 wa maisha ya Noa, mwezi wa pili, siku ya 17 ya mwezi huo, siku hiyo chemchemi zote za kilindi kikubwa cha maji zilifunguka kwa nguvu na malango ya mbinguni ya mafuriko yakafunguliwa.[e] **12** Na mvua ikamwagika duniani kwa siku 40, mchana na usiku. **13** Siku hiyohiyo, Noa aliingia ndani ya safina pamoja na wanawe, Shemu, Hamu, na Yafethi,[f] pamoja na mke wake na wake watatu wa wanawe.[g] **14** Waliingia ndani pamoja na kila mnyama wa mwituni kulingana na aina yake, na kila mnyama wa kufugwa kulingana na aina yake, na kila mnyama anayetambaa duniani kulingana na aina yake, na kila kiumbe anayeruka kulingana na aina yake, kila ndege, kila kiumbe mwenye mabawa. **15** Waliendelea kumjia Noa ndani ya safina, wawili wawili, kila aina ya kiumbe mwenye pumzi ya uhai.* **16** Basi wakaingia ndani, dume na jike, viumbe wa kila aina, kama Mungu alivyokuwa amemwamuru. Baada ya hayo Yehova akaufunga mlango.

**17** Gharika ikaendelea* kwa siku 40 duniani, na maji yakazidi kuongezeka, yakaanza kuibeba safina, nayo safina ikaelea juu sana duniani. **18** Maji yakafurika na kuzidi kuongezeka sana duniani, lakini safina ilielea juu ya maji. **19** Maji yalifurika sana duniani hivi kwamba milima yote mirefu chini ya mbingu ikafunikwa.[a] **20** Maji yalipanda kufikia mikono 15* juu ya milima.

**21** Basi viumbe wote walio hai waliotembea duniani wakafa[b]—viumbe wanaoruka, wanyama wa kufugwa, wanyama wa mwituni, viumbe wanaoishi katika makundi makubwa, na wanadamu wote.[c] **22** Kila kiumbe katika nchi kavu aliyekuwa na pumzi ya uhai* katika mianzi ya pua yake akafa.[d] **23** Basi Mungu akafagilia mbali kila kiumbe hai kutoka duniani, kutia ndani, wanadamu, wanyama, wanyama wanaotambaa, na viumbe wanaoruka angani. Wote walifagiliwa mbali kutoka duniani;[e] ni Noa peke yake na wale waliokuwa pamoja naye ndani ya safina walióokoka.[f] **24** Na maji yakaendelea kuifunika dunia kwa siku 150.[g]

SURA YA 7
*a* Mwa 6:7, 17
*b* Mwa 8:13
*c* Lu 17:27; Ebr 11:7
*d* Mwa 6:19, 20
*e* Mwa 1:7; Mwa 8:2
*f* Mwa 9:18; 1Nya 1:4
*g* Mwa 6:18; 1Pe 3:20; 2Pe 2:5

Safu ya 2
*a* 2Pe 3:5, 6
*b* Mwa 6:7, 17
*c* Lu 17:27
*d* Mwa 2:7; Mwa 7:15; Mhu 3:19; Isa 42:5
*e* Mwa 6:7; 2Pe 3:5, 6
*f* Mt 24:37-39; 1Pe 3:20; 2Pe 2:5, 9
*g* Mwa 8:3

**7:15** *Au “roho ya uhai.” **7:17** *Au “ikaendelea kumwagika.” **7:20** *Mkono mmoja ulilingana na sentimita 44.5 (inchi 17.5). Angalia Nyongeza B14. **7:22** *Au “pumzi ya roho ya uhai.”

**8** Lakini Mungu akamwele-
kezea uangalifu* Noa na
wanyama wote wa mwituni na
wanyama wa kufugwa walio-
kuwa pamoja naye ndani ya
safina,[a] na Mungu akavumi-
sha upepo duniani, maji ya-
kaanza kupungua. **2** Chem-
chemi za kilindi cha maji na
malango ya mbinguni ya ma-
furiko yakafungwa, kwa
hiyo mvua kutoka mbinguni
ikaacha kunyesha.*[b] **3** Kisha
maji yakaanza kupungua ha-
tua kwa hatua duniani. Ku-
fikia mwishoni mwa siku
150, maji yalikuwa yamepu-
ngua sana. **4** Katika mwezi
wa saba, siku ya 17 ya mwe-
zi huo, safina ikatua kwenye
milima ya Ararati. **5** Na maji
yakazidi kupungua hatua kwa
hatua mpaka mwezi wa kumi.
Katika mwezi wa kumi, siku ya
kwanza ya mwezi huo, vilele
vya milima vikaonekana.[c]

**6** Basi mwishoni mwa siku
40, Noa akafungua dirisha[d] la
safina alilokuwa ametengene-
za **7** na kumtuma nje kungu-
ru; kunguru alikuwa akienda
na kurudi, mpaka maji yalipo-
kauka duniani.

**8** Baadaye akamtuma njiwa
ili aone ikiwa maji yalikuwa
yamepungua ardhini. **9** Nji-
wa huyo hakupata mahali pa
kutua,* kwa hiyo akarudi kwa
Noa ndani ya safina kwa saba-
bu maji yalikuwa bado yamei-
funika dunia yote.[e] Kwa hiyo
akaunyoosha mkono wake nje
na kumwingiza ndani ya sa-
fina. **10** Noa akangojea siku
saba zaidi, akamtuma tena nji-
wa nje ya safina. **11** Njiwa
huyo alipomrudia Noa ikiele-
kea jioni, aliona kwamba ali-
kuwa na jani bichi la mzeitu-
ni mdomoni mwake! Basi
Noa akajua kwamba maji ya-
likuwa yamepungua duniani.[a]
**12** Akangojea tena siku nyi-
ngine saba. Kisha akamtuma
nje njiwa huyo, lakini hakuru-
di tena.

**13** Sasa katika mwaka wa
601,[b] mwezi wa kwanza, siku
ya kwanza ya mwezi huo, maji
yalikuwa yamepungua dunia-
ni; Noa akaondoa kifuniko cha
safina na kuona kwamba ardhi
ilikuwa ikikauka. **14** Katika
mwezi wa pili, siku ya 27 ya
mwezi huo, dunia ilikuwa ime-
kauka.

**15** Sasa Mungu akamwa-
mbia Noa: **16** “Toka nda-
ni ya safina, wewe, mke
wako, wanao, na wake zao.[c]
**17** Toka pamoja na viumbe
wote walio hai wa kila aina,[d]
viumbe wanaoruka, wanya-
ma, na wanyama wote wanao-
tambaa, ili wazaane* duniani
na kuongezeka na kuwa wengi
duniani.”[e]

**18** Basi Noa akatoka nje, pa-
moja na wanawe,[f] mke wake,
na wake wa wanawe. **19** Kila
kiumbe aliye hai, kila mnyama
anayetambaa na kila kiumbe
anayeruka, kila kiumbe anaye-
tembea duniani, akatoka nda-
ni ya safina kulingana na fami-
lia yake.[g] **20** Kisha Noa aka-
mjengea Yehova madhabahu,[h]
akachukua baadhi ya wanya-
ma walio safi na baadhi ya
viumbe wanaoruka walio safi,[i]
akawatoa kuwa dhabihu za ku-
teketezwa juu ya madhabahu[j]
hiyo. **21** Na Yehova akaanza

---

8:1 *Tnn., “akamkumbuka.” 8:2 *Au “ikazuiliwa.” 8:9 *Au “mahali pa kutua kwa ajili ya wayo wa mguu wake.”

8:17 *Au “wajae.”

---

SURA YA 8
- *a* Mwa 6:19, 20; Ebr 11:7
- *b* Mwa 7:11, 12
- *c* Mwa 7:20
- *d* Mwa 6:16
- *e* Mwa 7:19

Safu ya 2
- *a* Mwa 7:20; Mwa 8:3
- *b* Mwa 7:6, 11
- *c* Mwa 7:7; 1Pe 3:20; 2Pe 2:5
- *d* Mwa 6:19, 20; Mwa 7:14, 15
- *e* Mwa 1:22
- *f* Mwa 6:10
- *g* Mwa 7:13, 14
- *h* Mwa 12:7
- *i* Mwa 7:2; Law 20:25
- *j* Kum 27:6

kusikia harufu ya kupendeza.* Kwa hiyo Yehova akasema moyoni mwake: “Sitailaani ardhi[a] tena kwa sababu ya mwanadamu, kwa maana mwelekeo wa moyo wa mwanadamu ni mbaya tangu wakati wa ujana;[b] nami sitamwangamiza tena kamwe kila kiumbe aliye hai kama nilivyofanya.[c] **22** Kuanzia sasa na kuendelea, dunia haitakosa kamwe kuwa na majira ya kupanda mbegu na kuvuna, baridi na joto, kiangazi na masika, na mchana na usiku.”[d]

**9** Basi Mungu akambariki Noa na wanawe na kuwaambia: “Zaeni muwe wengi na kuijaza dunia.[e] **2** Kila kiumbe aliye hai duniani na kila kiumbe anayeruka angani na kila kiumbe anayetambaa ardhini na samaki wote wa baharini wataendelea kuwaogopa na kuwahofu ninyi. Sasa nimewatia mikononi mwenu.*[f] **3** Kila mnyama aliye hai anayetembea anaweza kuwa chakula chenu.[g] Kama nilivyowapa mimea, ninawapa hao wote wawe chakula chenu.[h] **4** Ila tu nyama pamoja na uhai wake*—damu yake[i]—hampaswi kula.[j] **5** Zaidi ya hayo, nitadai muwajibike kwa sababu ya damu ya uhai wenu.* Nitadai kila kiumbe aliye hai awajibike; nami nitamdai kila mwanadamu awajibike kwa sababu ya uhai wa ndugu yake.[k] **6** Yeyote anayemwaga damu ya mwanadamu, damu yake mwenyewe itamwagwa[l] na mwanadamu, kwa maana Mungu alimuumba mwanadamu[a] kwa mfano Wake. **7** Lakini ninyi, zaeni muwe wengi, mwongezeke kwa wingi na kujaa[b] duniani.”

**8** Kisha Mungu akamwambia Noa na wanawe: **9** “Sasa ninafanya agano langu pamoja nanyi[c] na pamoja na wazao wenu baada yenu, **10** na pamoja na kila kiumbe aliye hai ambaye yupo* pamoja nanyi, ndege, wanyama, na viumbe wote walio hai duniani pamoja nanyi, wote waliotoka ndani ya safina—kila kiumbe aliye hai duniani.[d] **11** Naam, ninafanya agano langu pamoja nanyi: Viumbe wote* hawataangamizwa tena kamwe kwa maji ya gharika, na gharika haitaiharibu[e] dunia tena kamwe.”

**12** Na Mungu akaendelea kusema: “Hii ndiyo ishara ya agano ninalofanya pamoja nanyi na pamoja na kila kiumbe hai aliye pamoja nanyi, kwa vizazi vyote vijavyo. **13** Ninauweka upinde wangu wa mvua mawinguni, nao utakuwa ishara ya agano nililofanya na dunia. **14** Kila mara ninapoleta mawingu juu ya dunia, kwa hakika upinde wa mvua utaonekana mawinguni. **15** Nami hakika nitakumbuka agano langu nililofanya pamoja nanyi na pamoja na kila aina ya kiumbe aliye hai; na kamwe hakutakuwa tena na gharika ya maji itakayowaangamiza viumbe wote.[f] **16** Na upinde wa mvua utatokea mawinguni, nami hakika nitauona na kukumbuka agano la milele ambalo mimi Mu-

SURA YA 8
- a Mwa 3:17; Mwa 5:29
- b Mwa 6:5; Mhu 7:20; Mt 15:19
- c Mwa 6:7, 17; Mwa 9:11; Isa 54:9
- d Mwa 1:14; Zb 74:17; Mhu 1:4

SURA YA 9
- e Mwa 1:28
- f Mwa 1:26; Yak 3:7
- g 1Ti 4:3
- h Mwa 1:29
- i Law 17:11, 14
- j Law 3:17; Law 7:26; Law 17:10, 13; Kum 12:16, 23; Mdo 15:20, 29; Mdo 21:25
- k Mwa 4:8, 10; Kut 21:12
- l Kut 20:13; Hes 35:30; Mt 26:52

Safu ya 2
- a Mwa 1:27
- b Mwa 1:28; Mwa 10:32
- c Mwa 9:15; Isa 54:9
- d Mwa 8:17
- e Mwa 8:21
- f Mwa 8:21

**8:21** * Au “inayotuliza.” **9:2** * Au “nimewaweka chini ya mamlaka yenu.” **9:4** * Au “nafsi yake.” **9:5** * Au “damu ya nafsi zenu.”

**9:10** * Au “nafsi iliyo hai iliyo.” **9:11** * Au “Viumbe wote walio hai.”

ngu nilifanya pamoja na kila
aina ya kiumbe hai duniani."
17 Mungu akarudia kumwa-
mbia Noa: "Hii ndiyo ishara ya
agano ninalofanya pamoja na
viumbe wote walio duniani."[a]
18 Hawa ndio wana wa Noa
waliotoka ndani ya safina:
Shemu, Hamu, na Yafethi.[b]
Baadaye Hamu akamzaa Ka-
naani.[c] 19 Hao watatu wali-
kuwa wana wa Noa, na watu
wote duniani walitokana nao
na kuenea kotekote.[d]
20 Sasa Noa akaanza kuli-
ma, akapanda shamba la mi-
zabibu. 21 Alipokunywa
divai, alilewa, naye aka-
vua nguo ndani ya hema
lake. 22 Hamu, baba ya Ka-
naani, akamwona baba yake
akiwa uchi, akawaambia ndu-
gu zake wawili waliokuwa nje.
23 Kwa hiyo Shemu na Yafe-
thi wakachukua nguo na kui-
weka mabegani mwao na
kuingia ndani kinyumenyu-
me. Basi wakaufunika uchi wa
baba yao huku nyuso zao zi-
kitazama pembeni, nao hawa-
kuuona uchi wa baba yao.
24 Divai ilipomtoka Noa,
naye akasikia jambo ambalo
mwanawe mdogo alimtendea,
25 akasema:

"Alaaniwe Kanaani.[e]
Na awe mtumwa wa hali ya
chini kabisa kwa ndugu
zake."[f]

26 Pia akasema:

"Asifiwe Yehova, Mungu
wa Shemu,
Acha Kanaani awe mtu-
mwa wake.[g]
27 Mungu na ampe Yafethi
nafasi ya kutosha,
Na akae katika mahema ya
Shemu.
Kanaani na awe mtumwa
wake pia."

28 Noa akaendelea kuishi
miaka 350 baada ya Gharika.[a]
29 Basi siku zote za maisha
ya Noa zilikuwa miaka 950, ki-
sha akafa.

10 Hii ndiyo historia ya
wana wa Noa, yaani,
Shemu,[b] Hamu, na Yafethi.
Walizaa wana baada ya Gha-
rika.[c] 2 Wana wa Yafethi wa-
likuwa Gomeri,[d] Magogu,[e] Ma-
dai, Yavani, Tubali,[f] Mesheki,[g]
na Tirasi.[h]
3 Wana wa Gomeri wali-
kuwa Ashkenazi,[i] Rifathi, na
Togarma.[j]
4 Wana wa Yavani waliku-
wa Elisha,[k] Tarshishi,[l] Kiti-
mu,[m] na Dodanimu.
5 Kutokana na hawa, wakaa-
ji wa visiwani walienea kati-
ka nchi zao, kulingana na lu-
gha zao na koo zao na kuli-
ngana na mataifa yao.
6 Wana wa Hamu walikuwa
Kushi, Misraimu,[n] Putu,[o] na
Kanaani.[p]
7 Wana wa Kushi wali-
kuwa Seba,[q] Havila, Sabta,
Raama,[r] na Sabteka.
Wana wa Raama walikuwa
Sheba na Dedani.
8 Kushi akamzaa Nim-
rodi. Nimrodi ndiye aliye-
kuwa shujaa wa kwanza du-
niani. 9 Alikuwa mwindaji
hodari aliyempinga Yehova.
Ndiyo sababu kuna mse-
mo usemao: "Kama Nim-
rodi, mwindaji hodari aliye-
mpinga Yehova." 10 Ufal-
me wake ulianzia* Babe-
li,[s] Ereki,[t] Akadi, na Kalne,
katika nchi ya Shinari.[u]

10:10 *Au "Majiji ya kwanza ya ufalme wake yalikuwa."

SURA YA 9
a Mwa 9:12, 13
b Mwa 5:32 Mwa 7:7 Mwa 10:1
c Mwa 10:6
d Mwa 10:32
e Kum 7:1
f Yos 17:13
g Amu 1:28

Safu ya 2
a Mwa 7:6

SURA YA 10
b Lu 3:23, 36
c Mwa 9:18, 19
d Eze 38:6
e Eze 38:2
f Isa 66:19 Eze 27:13
g Zb 120:5 Eze 32:26
h 1Nya 1:5-7
i Yer 51:27
j Eze 27:14 Eze 38:6
k Eze 27:7
l Yon 1:3
m Isa 23:1
n Mwa 50:11
o Yer 46:9 Nah 3:9
p Hes 34:2 1Nya 1:8-10
q Zb 72:10
r Eze 27:22
s Mwa 11:9
t Ezr 4:9
u Da 1:2

11 Kutoka katika nchi hiyo
alienda Ashuru[a] na kujenga
Ninawi,[b] Rehoboth-Iri, Kala,
12 na Reseni, kati ya Nina-
wi na Kala: Hilo ndilo lile jiji
kubwa.*

13 Misraimu akamzaa Lu-
dimu,[c] Anamimu, Lehabimu,
Naftuhimu,[d] 14 Pathrusi-
mu,[e] Kasluhimu (hao ndio
waliowazaa Wafilisti),[f] na
Kaftorimu.[g]

15 Kanaani akamzaa Si-
doni,[h] mzaliwa wake wa kwa-
nza, na Hethi,[i] 16 na pia
Wayebusi,[j] Waamori,[k] Wa-
girgashi, 17 Wahivi,[l] Waar-
kia, Wasini, 18 Waarvadi,[m]
Wasemari, na Wahamathi.[n]
Baadaye, koo za Wakanaa-
ni zilitawanyika. 19 Basi
mpaka wa Wakanaani ulia-
nzia Sidoni mpaka Gera-
ri,[o] karibu na Gaza,[p] hadi
Sodoma, Gomora,[q] Adma,
na Seboiimu,[r] karibu na La-
sha. 20 Hao ndio walioku-
wa wana wa Hamu kulinga-
na na koo zao, lugha zao,
nchi zao, na mataifa yao.

21 Shemu, babu ya wana
wote wa Eberi[s] na ndugu ya
Yafethi mkubwa kuliko wote,*
pia alizaa watoto. 22 Wana
wa Shemu walikuwa Elamu,[t]
Asihuru,[u] Arpakshadi,[v] Ludi,
na Aramu.[w]

23 Wana wa Aramu wali-
kuwa Usi, Huli, Getheri, na
Mashi.

24 Arpakshadi akamzaa
Shela,[x] naye Shela akamzaa
Eberi.

25 Eberi alizaa wana wa-
wili. Mmoja aliitwa Pelegi,*[y]
kwa sababu katika siku zake
dunia ilikuwa imegawanyi-
ka.* Ndugu yake aliitwa Yok-
tani.[a]

26 Yoktani akamzaa Al-
modadi, Shelefu, Hazarma-
vethi, Yera,[b] 27 Hadora-
mu, Uzali, Dikla, 28 Obali,
Abimaeli, Sheba, 29 Ofi-
ri,[c] Havila, na Yobabu; wote
hao walikuwa wana wa
Yoktani.

30 Nchi walimokaa ilianzia
Mesha mpaka Sefari, eneo le-
nye milima la Mashariki.

31 Hao ndio waliokuwa
wana wa Shemu kulingana na
koo zao, lugha zao, nchi zao,
na mataifa yao.[d]

32 Hizo ndizo zilizokuwa fa-
milia za wana wa Noa kuli-
ngana na koo zao na matai-
fa yao. Kutokana nao, matai-
fa yalienea duniani kote baa-
da ya Gharika.[e]

11 Sasa dunia yote iliende-
lea kuwa na lugha moja
na maneno yaleyale.* 2 Wa-
lipokuwa wakisafiri kuelekea
mashariki, waligundua bonde
tambarare katika nchi ya Shi-
nari,[f] wakaanza kuishi huko.
3 Kisha wakaambiana: “Njoo-
ni! Tufyatue matofali na kuya-
choma.” Basi wakatumia ma-
tofali badala ya mawe, na lami
badala ya saruji. 4 Sasa wa-
kasema: “Haya! Na tujije-
ngee jiji na mnara ambao ki-
lele chake kitafika mbingu-
ni, na tujijengee jina maarufu,
ili tusitawanyike katika dunia
yote.”[g]
5 Kisha Yehova akashuka
ili aone jiji na mnara ambao
wanadamu walikuwa wameje-

SURA YA 10
a Mik 5:6
b Yon 3:3; Mt 12:41
c Yer 46:9
d 1Nya 1:11, 12
e Eze 29:14
f Yos 13:2, 3; Yer 47:4
g Kum 2:23
h Yos 13:6; Mk 7:24
i Mwa 25:10; Mwa 27:46; 1Nya 1:13-16
j Amu 1:21
k Mwa 15:16; Kum 3:8
l Yos 11:3
m Eze 27:11
n 1Fa 8:65
o Mwa 20:1
p Yos 15:20, 47; Mdo 8:26
q Mwa 13:10; Mwa 19:24; Yud 7
r Kum 29:23
s Mwa 11:17
t Ezr 4:9; Mdo 2:8, 9
u Eze 27:23
v Mwa 11:10
w 1Nya 1:17
x Mwa 11:12; Lu 3:23, 35
y Mwa 11:16

Safu ya 2
a 1Nya 1:19
b 1Nya 1:20-23
c 1Fa 9:28; 1Fa 10:11
d Mwa 10:5
e Mwa 9:7; Mwa 9:19; Mdo 17:26

SURA YA 11
f Mwa 10:9, 10; Da 1:2
g Mwa 9:1

10:12 *Au labda, “Yanafanyiza lile jiji kubwa.” 10:21 *Au labda, “ndugu mkubwa wa Yafethi.” 10:25 *Maana yake “Mgawanyiko.”

10:25 *Au “wakaaji wa dunia walikuwa wamegawanyika.” 11:1 *Au “msamiati uleule.”

nga. **6** Ndipo Yehova akase-
ma: “Tazama! Watu hawa ni
kitu kimoja na wanazungumza
lugha moja,[a] na hili ndilo ja-
mbo waliloanza kufanya. Sasa
hakuna jambo lolote wanalo-
kusudia kufanya litakalowa-
shinda. **7** Njooni! Tushuke[b]
huko na kuvuruga lugha yao
ili kila mmoja wao asiielewe
lugha ya mwenzake.” **8** Basi
Yehova akawatawanya dunia-
ni pote[c] kutoka huko, na ha-
tua kwa hatua wakaacha kuje-
nga jiji hilo. **9** Ndiyo sababu
liliitwa Babeli,*[d] kwa sababu
huko ndiko Yehova alikovuru-
ga lugha ya dunia yote, na ku-
toka huko Yehova aliwatawa-
nya duniani pote.

**10** Hii ndiyo historia ya
Shemu.[e]

Shemu alikuwa na umri wa
miaka 100 alipomzaa Arpak-
shadi[f] miaka miwili baada
ya Gharika. **11** Baada ya ku-
mzaa Arpakshadi, Shemu alii-
shi miaka 500. Akazaa wana
na mabinti.[g]

**12** Arpakshadi alipokuwa
na umri wa miaka 35, alimzaa
Shela.[h] **13** Baada ya kumzaa
Shela, Arpakshadi aliishi mia-
ka 403. Akazaa wana na ma-
binti.

**14** Shela alipokuwa na
umri wa miaka 30, alimzaa
Eberi.[i] **15** Baada ya kumzaa
Eberi, Shela aliishi miaka 403.
Akazaa wana na mabinti.

**16** Eberi alipokuwa na umri
wa miaka 34, alimzaa Pelegi.[j]
**17** Baada ya kumzaa Pelegi,
Eberi aliishi miaka 430. Aka-
zaa wana na mabinti.

**18** Pelegi alipokuwa na
umri wa miaka 30, alimzaa
Reu.[k] **19** Baada ya kumzaa
Reu, Pelegi aliishi miaka 209.
Akazaa wana na mabinti.

**20** Reu alipokuwa na umri
wa miaka 32, alimzaa Serugi.
**21** Baada ya kumzaa Serugi,
Reu aliishi miaka 207. Akazaa
wana na mabinti.

**22** Serugi alipokuwa na
umri wa miaka 30, ali-
mzaa Nahori. **23** Baada ya
kumzaa Nahori, Serugi aliishi
miaka 200. Akazaa wana na
mabinti.

**24** Nahori alipokuwa na
umri wa miaka 29, alimzaa
Tera.[a] **25** Baada ya kumzaa
Tera, Nahori aliishi miaka 119.
Akazaa wana na mabinti.

**26** Tera alipokuwa na umri
wa miaka 70, alimzaa Abra-
mu,[b] Nahori,[c] na Harani.

**27** Hii ndiyo historia ya
Tera.

Tera alimzaa Abramu, Na-
hori, na Harani; naye Hara-
ni akamzaa Loti.[d] **28** Tera,
baba yake, alipokuwa bado
hai, Harani alikufa katika nchi
alimozaliwa, katika jiji la Uru[e]
la Wakaldayo.[f] **29** Abramu
na Nahori wakapata wake.
Mke wa Abramu aliitwa Sa-
rai,[g] na mke wa Nahori alii-
twa Milka, binti ya Harani,
baba ya Milka[h] na Iska.
**30** Sasa Sarai alikuwa tasa;[i]
hakuwa na mtoto.

**31** Kisha Tera akamchukua
Abramu mwanawe na Loti
mjukuu wake,[j] mwana wa Ha-
rani, na Sarai binti mkwe
wake, mke wa Abramu mwa-
nawe, wakaondoka pamoja
naye katika jiji la Uru la Wa-
kaldayo ili kwenda katika nchi
ya Kanaani.[k] Baada ya muda
wakafika Harani[l] na kuanza
kukaa huko. **32** Tera aliishi
miaka 205. Kisha Tera akafa
huko Harani.

**11:9** *Maana yake “Vurugu.”

**SURA YA 11**
a Mwa 11:1
b Mwa 1:26
c Kum 32:8
d Yer 50:1
e Mwa 6:10 Lu 3:23, 36
f Mwa 10:22 1Nya 1:17
g Mwa 10:21
h Mwa 10:24 1Nya 1:18 Lu 3:23, 35
i Mwa 10:21 1Nya 1:18
j Mwa 10:25 1Nya 1:19
k Lu 3:23, 35

**Safu ya 2**
a Mwa 11:32 Lu 3:23, 34
b Mwa 12:7 Mwa 15:1, 6 Mwa 17:5 Yak 2:23
c Yos 24:2
d Mwa 12:4 Mwa 19:1 2Pe 2:7
e Mwa 15:7 Ne 9:7
f Mdo 7:4
g Mwa 12:11 Mwa 17:15 Mwa 20:12, 13 1Pe 3:6
h Mwa 22:20 Mwa 24:15
i Mwa 16:1, 2 Ro 4:19 Ebr 11:11
j Mwa 11:27, 28
k Mwa 10:19
l Mwa 12:4 Mwa 27:42, 43 Mdo 7:2, 4

**12** Yehova akamwambia
Abramu: “Ondoka kati-
ka nchi yako na kutoka kwa
watu wako wa ukoo na nyu-
mba ya baba yako uende ka-
tika nchi nitakayokuonyesha;[a]
**2** Nitakufanya kuwa taifa ku-
bwa, nami nitakubariki, nami
nitalifanya jina lako liwe kuu,
nawe utakuwa baraka.[b] **3** Ni-
tawabariki wale wanaokubari-
ki, nami nitawalaani wale wa-
naokulaani,[c] na familia zote
duniani hakika zitabarikiwa*
kupitia kwako.”[d]

**4** Basi Abramu akaondoka
kama Yehova alivyokuwa ame-
mwambia, na Loti akaondoka
pamoja naye. Abramu aliku-
wa na umri wa miaka 75 ali-
poondoka Harani.[e] **5** Abra-
mu akamchukua Sarai[f] mke
wake na Loti mwana wa ndu-
gu yake[g] na mali zote ambazo
walikuwa wamekusanya[h] na
watu ambao walikuwa wame-
jipatia huko Harani, nao wa-
kaanza safari ya kwenda kati-
ka nchi ya Kanaani.[i] Walipofi-
ka nchi ya Kanaani, **6** Abra-
mu akasafiri nchini mpaka
eneo la Shekemu,[j] karibu na
miti mikubwa ya More.[k] Wa-
kati huo Wakanaani waliku-
wa katika nchi hiyo. **7** Kisha
Yehova akamtokea Abramu na
kumwambia: “Nitaupa uzao
wako*[l] nchi hii.”[m] Basi aka-
mjengea Yehova madhabahu
huko, aliyekuwa amemtokea.
**8** Baadaye akatoka huko na
kwenda katika eneo lenye mi-
lima upande wa mashariki wa
Betheli[n] na kupiga hema lake,
jiji la Betheli likiwa upande
wa magharibi na Ai[o] upande
wa mashariki. Huko, akamje-
ngea Yehova[a] madhabahu na
kuanza kuliitia jina la Ye-
hova.[b] **9** Baadaye, Abramu
akavunja kambi na kusafiri
kuelekea Negebu,[c] akihami-
sha kambi yake kutoka sehe-
mu moja hadi nyingine.

**10** Sasa njaa kali ikatokea
nchini, na Abramu akatere-
mka kuelekea Misri ili akae
huko kwa muda fulani,*[d] kwa
sababu njaa hiyo ilikuwa kali
sana.[e] **11** Alipokaribia kui-
ngia Misri, akamwambia Sa-
rai mke wake: “Tafadhali si-
kiliza! Ninajua kwamba wewe
ni mwanamke mrembo sana.[f]
**12** Kwa hiyo Wamisri wa-
takapokuona, hakika watase-
ma, ‘Huyu ni mke wake.’ Hala-
fu wataniua, lakini wewe wa-
takuacha hai. **13** Tafadhali
waambie wewe ni dada yangu,
ili mambo yaniendee vema
kwa sababu yako, nao hawata-
niua.”*[g]

**14** Mara tu Abramu alipoi-
ngia Misri, Wamisri waliona
kwamba mwanamke huyo ali-
kuwa mrembo sana. **15** Na
maofisa wa Farao walimwo-
na pia, nao wakaanza kumsi-
fu mbele ya Farao, kwa hiyo
mwanamke huyo akapelekwa
katika nyumba ya Farao.
**16** Farao alimtendea Abramu
vema kwa sababu ya Sarai,
naye akapata kondoo, ng’o-
mbe, punda madume na ma-
jike, watumishi wa kiume na
wa kike, na ngamia.[h] **17** Ndi-
po Yehova akampiga Farao
na watu wa nyumbani mwa-
ke kwa mapigo makali kwa sa-
babu ya Sarai, mke wa
Abramu.[i] **18** Basi Farao aka-
mwita Abramu na kumuuliza:

---

**12:3** *Au “zitajipatia baraka.” **12:7** *Tnn., “Nitaipa mbegu yako.”

**12:10** *Au “aishi huko akiwa mgeni.”
**12:13** *Au “na nafsi yangu itaendelea kuishi.”

**SURA YA 12**

a Yos 24:3; Mdo 7:3, 4
b Mwa 13:14, 16; Mwa 15:1, 5; Mwa 17:5; Mwa 22:17, 18; Kum 26:5
c Mwa 27:29, 30
d Mdo 3:25; Gal 3:8
e Ebr 11:8
f Mwa 11:29
g Mwa 11:31
h Mwa 13:5, 6
i Mwa 26:3
j Mdo 7:15, 16
k Mwa 35:4; Kum 11:29, 30
l Mwa 3:15; Mwa 21:12; Mwa 28:13, 14; Ro 9:7; Gal 3:16
m Mwa 13:14, 15; Mwa 15:1, 7; Mwa 17:1, 8; Kum 34:4
n Mwa 28:16-19; Mwa 31:13
o Mwa 13:1, 3; Yos 7:2

**Safu ya 2**

a Mwa 8:20; Mwa 35:2, 3
b Mwa 26:25
c Mwa 20:1; Mwa 24:62
d Zb 105:13
e Mwa 26:1, 2
f Mwa 26:7
g Mwa 20:11, 12
h Mwa 20:14; Mwa 24:34, 35
i Mwa 11:29; Mwa 17:15; Mwa 23:2, 19

“Kwa nini umenitendea hivi?
Kwa nini hukuniambia kwa-
mba yeye ni mke wako?
**19** Kwa nini ulisema, ‘Huyu ni
dada yangu,’[a] hivi kwamba ni-
likuwa karibu kumchukua
awe mke wangu? Mke wako
ndiye huyu. Mchukue uende
zako!” **20** Kwa hiyo Farao
akawapa maofisa wake maa-
gizo kumhusu, nao wakamwa-
cha aende zake pamoja na
mke wake na vyote alivyoku-
wa navyo.[b]

**13** Kisha Abramu akapa-
nda kutoka Misri kwe-
nda Negebu,[c] yeye pamoja na
mke wake na vitu vyote ali-
vyokuwa navyo, pamoja na
Loti. **2** Abramu alikuwa na
utajiri mwingi wa mifugo, fe-
dha, na dhahabu.[d] **3** Alipi-
ga kambi sehemu moja baada
ya nyingine aliposafiri kutoka
Negebu kwenda Betheli, mpa-
ka alipofika mahali alipoku-
wa amepiga hema lake kati ya
Betheli na Ai,[e] **4** mahali ali-
pokuwa amejenga madhaba-
hu mwanzoni. Huko, Abramu
akaliitia jina la Yehova.

**5** Sasa Loti, aliyekuwa aki-
safiri pamoja na Abramu, ali-
kuwa pia na kondoo, ng’o-
mbe, na mahema. **6** Basi
wote hawangeweza kukaa pa-
moja kwa sababu nchi haiku-
watosha; mali zao zilikuwa zi-
meongezeka sana hivi kwa-
mba hawangeweza tena kukaa
pamoja. **7** Kwa sababu hiyo,
ugomvi ukatokea kati ya wa-
chungaji wa mifugo ya Abra-
mu na wachungaji wa mifu-
go ya Loti. (Wakati huo Wa-
kanaani na Waperizi waliku-
wa wakikaa katika nchi
hiyo.)[f] **8** Basi Abramu aka-
mwambia Loti:[g] “Tafadhali,
pasiwe na ugomvi wowote
kati yangu mimi na wewe na
kati ya wachungaji wangu na
wachungaji wako, kwa maa-
na sisi ni ndugu. **9** Je, nchi
yote haiko mbele yako? Ta-
fadhali, jitenge nami. Ukie-
nda kushoto, nitakwenda ku-
lia; lakini ukienda kulia, basi
mimi nitakwenda kushoto.”
**10** Kwa hiyo Loti akainua ma-
cho yake na kuona kwamba
wilaya yote ya Yordani[a] iliku-
wa na maji ya kutosha (kab-
la Yehova hajaharibu Sodoma
na Gomora), kama bustani ya
Yehova,[b] kama nchi ya Misri,
mpaka Soari.[c] **11** Basi Loti
akajichagulia wilaya yote ya
Yordani, naye Loti akahami-
sha kambi yake kuelekea upa-
nde wa mashariki. Kwa hiyo
wakatengana. **12** Abramu
aliishi katika nchi ya Kanaani,
lakini Loti aliishi katika majiji
ya wilaya hiyo.[d] Hatimaye aka-
piga hema lake karibu na So-
doma. **13** Sasa watu wa So-
doma walikuwa waovu, nao
walitenda dhambi nzito ma-
choni pa Yehova.[e]

**14** Yehova akamwambia
hivi Abramu baada ya Loti ku-
jitenga naye: “Tafadhali, inua
macho yako, na kutoka maha-
li ulipo tazama kaskazini na
kusini, mashariki na maghari-
bi, **15** kwa sababu nchi yote
unayoona, nitakupa wewe na
uzao wako* iwe miliki yenu
ya kudumu.[f] **16** Nami nitau-
fanya uzao wako uwe* kama
chembe za mavumbi ya ardhi,
hivi kwamba ikiwa kuna yeyo-
te anayeweza kuhesabu che-
mbe za mavumbi ya ardhi,
basi uzao wako utaweza#

SURA YA 12
a Mwa 20:11, 12
b Zb 105:14

SURA YA 13
c Mwa 12:9; Mwa 20:1
d Mwa 24:34, 35
e Mwa 12:8, 9; Yos 7:2
f Mwa 10:19
g Mwa 11:27

Safu ya 2
a Mwa 19:28
b Mwa 2:8, 9
c Mwa 19:20-22
d Mwa 19:28, 29
e Mwa 18:20; Mwa 19:5; 2Pe 2:6-8; Yud 7
f Mwa 12:7; Mwa 15:18; Mwa 24:7; Kut 33:1

**13:15** *Tnn., “mbegu yako.” **13:16** *Tnn., “nitaifanya mbegu yako iwe.” #Tnn., “mbegu yako itaweza.”

kuhesabiwa.[a] **17** Ondoka,
safiri kwa mapana na mare-
fu katika nchi hii, kwa maa-
na nitakupa wewe nchi hii.”
**18** Basi Abramu akaendelea
kuishi katika mahema. Baada-
ye akaja na kuishi kati ya miti
mikubwa ya Mamre,[b] ambayo
iko Hebroni,[c] na huko akamje-
ngea Yehova madhabahu.[d]

**14** Sasa katika siku za
Amrafeli mfalme wa
Shinari,[e] Arioko mfalme wa
Elasari, Kedorlaoma[f] mfalme
wa Elamu,[g] na Tidali mfalme
wa Goiimu, **2** wafalme hawa
walikwenda kupigana vita
na Bera mfalme wa Sodoma,[h]
Birsha mfalme wa Gomora,[i]
Shinabu mfalme wa Adma,
Shemeberi mfalme wa Seboii-
mu,[j] na mfalme wa Bela, yaa-
ni, Soari. **3** Hao wote waliu-
ngana pamoja katika Bonde
la* Sidimu,[k] yaani, Bahari ya
Chumvi.[l]

**4** Walikuwa wamemtumikia
Kedorlaoma kwa miaka 12,
lakini wakaasi katika mwa-
ka wa 13. **5** Kwa hiyo kati-
ka mwaka wa 14, Kedor-
laoma na wafalme waliokuwa
pamoja naye wakaja na ku-
washinda Warefaimu walioku-
wa Ashteroth-karnaimu, Wa-
zuzi waliokuwa Hamu, Waemi[m]
waliokuwa Shave-kiriathaimu,
**6** na Wahori[n] katika mlima
wao wa Seiri[o] na kuteremka
mpaka El-parani, eneo lililo
nyikani. **7** Kisha wakarudi
nyuma na kwenda En-
mishpati, yaani, Kadeshi,[p] wa-
kashinda eneo lote la Waama-
leki[q] na pia Waamori[r] walioku-
wa wakiishi Hasason-tamari.[s]

**8** Ndipo mfalme wa Sodo-
ma akapiga mwendo, na pia
mfalme wa Gomora, mfalme
wa Adma, mfalme wa Seboi-
imu, na mfalme wa Bela, yaa-
ni, Soari, nao wakajipanga ki-
vita ili kupigana nao katika
Bonde la* Sidimu, **9** ili kupi-
gana na Kedorlaoma mfalme
wa Elamu, Tidali mfalme wa
Goiimu, Amrafeli mfalme wa
Shinari, na Arioko mfalme wa
Elasari[a]—wafalme wanne dhi-
di ya wale watano. **10** Sasa
Bonde la Sidimu lilikuwa lime-
jaa mashimo ya lami, na wa-
falme wa Sodoma na Gomora
walijaribu kutoroka lakini wa-
kaanguka humo, na wale wa-
liobaki wakakimbilia eneo le-
nye milima. **11** Kisha washi-
ndi wakachukua mali zote za
Sodoma na Gomora na chaku-
la chao chote na kwenda zao.[b]
**12** Pia wakamchukua Loti,
mwana wa ndugu ya Abramu
ambaye alikuwa akikaa Sodo-
ma,[c] na vilevile wakachukua
mali zake, wakaenda zao.

**13** Baada ya hayo mtu
mmoja aliyetoroka akaja na
kumletea habari Abramu
Mwebrania. Wakati huo aliku-
wa akiishi karibu na miti mi-
kubwa ya Mamre yule Mwa-
mori,[d] ndugu ya Eshkoli na
Aneri.[e] Wanaume hao wali-
kuwa marafiki wa Abramu.
**14** Hivyo Abramu akasikia
kwamba mtu wake wa ukoo*[f]
alikuwa ametekwa. Kwa hiyo
akawakusanya wanaume wake
waliozoezwa, watumishi 318
waliozaliwa nyumbani mwake,
wakawafuatia mpaka Dani.[g]
**15** Wakati wa usiku, akaviga-
wa vikosi vyake, yeye na watu-
mishi wake wakawashambulia

**14:3, 8** *Au “Nchi Tambarare ya Chini ya.”

**14:14** *Tnn., “ndugu yake.”

**SURA YA 13**
*a* Mwa 12:2, Mwa 15:1, 5, Kut 1:7, Ebr 11:12
*b* Mwa 18:1, Mwa 23:19, Mwa 25:9, 10, Mwa 35:27
*c* Mwa 23:2
*d* Mwa 12:7

**SURA YA 14**
*e* Mwa 10:9, 10
*f* Mwa 14:17
*g* Mwa 10:22
*h* Mwa 10:19, Mwa 13:12
*i* Mwa 13:10, 12
*j* Kum 29:23
*k* Mwa 14:10
*l* Hes 34:2, 12
*m* Kum 2:10, 11
*n* Kum 2:12
*o* Mwa 36:8
*p* Hes 20:1
*q* Mwa 36:12, 1Sa 15:2
*r* Mwa 10:15, 16
*s* 2Nya 20:2

**Safu ya 2**
*a* Mwa 14:1, 2
*b* Mwa 14:16
*c* Mwa 19:1
*d* Mwa 13:18
*e* Mwa 14:24
*f* Mwa 11:27
*g* Amu 18:29

na kuwashinda. Naye akawa-
fuatia mpaka Hoba, upande
wa kaskazini wa Damasko.
**16** Alipata mali zote zilizo-
chukuliwa, na pia akamwokoa
Loti mtu wake wa ukoo, mali
zake, wanawake, na watu we-
ngine.

**17** Abramu aliporudi baa-
da ya kumshinda Kedorlaoma
na wafalme waliokuwa pamo-
ja naye, mfalme wa Sodoma
alienda kukutana na Abramu
kwenye Bonde la* Shave, yaa-
ni, Bonde la Mfalme.[a] **18** Na
Melkizedeki[b] mfalme wa Sale-
mu[c] akaleta mkate na divai;
alikuwa kuhani wa Mungu Ali-
ye Juu Zaidi.[d]

**19** Kisha akambariki Abra-
mu na kumwambia:

“Abramu na abarikiwe na
Mungu Aliye Juu Zaidi,
Muumba wa mbingu na
dunia;
**20** Na asifiwe Mungu Aliye
Juu Zaidi,
Ambaye amewatia miko-
noni mwako wale wanao-
kukandamiza!”

Na Abramu akampa sehemu
ya kumi ya vitu vyote.[e]

**21** Baada ya hayo mfal-
me wa Sodoma akamwambia
Abramu: “Nipe hao watu, la-
kini chukua mali.” **22** Lakini
Abramu akamwambia mfalme
wa Sodoma: “Ninauinua mko-
no wangu na kuapa kwa Ye-
hova, Mungu Aliye Juu Zaidi,
Muumba wa mbingu na dunia,
**23** kwamba sitachukua kitu
chochote ambacho ni chako,
kuanzia uzi mpaka kamba ya
kiatu, ili usije ukasema, ‘Ni-
limtajirisha Abramu.’ **24** Si-
tachukua chochote isipokuwa
kile ambacho wanaume hawa
vijana wamekula tayari. Laki-
ni kuhusu fungu la watu wa-
lioenda pamoja nami, Aneri,
Eshkoli, na Mamre[a]—acha wa-
chukue fungu lao.”

**15** Baada ya hayo neno la
Yehova likamjia Abra-
mu katika maono, likisema:
“Usiogope,[b] Abramu. Mimi ni
ngao yako.[c] Thawabu yako ita-
kuwa kubwa sana.”[d] **2** Abra-
mu akasema: “Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova, utanipa
nini, kwa sababu mpaka sasa
sina mtoto na yule atakayeri-
thi nyumba yangu ni Eliezeri,[e]
mtu wa Damasko?” **3** Abra-
mu akaendelea kusema: “Hu-
janipa uzao wowote,*[f] na
mtu# wa nyumba yangu ata-
kuwa mrithi wangu.” **4** Laki-
ni tazama! Yehova akamjibu
hivi: “Mtu huyu hatakuwa mri-
thi wako, lakini mwana wako
mwenyewe* atakuwa mrithi
wako.”[g]

**5** Ndipo akamtoa nje na ku-
mwambia: “Tafadhali, taza-
ma juu mbinguni uzihesabu
nyota, ikiwa unaweza kuzi-
hesabu.” Kisha akamwa-
mbia: “Ndivyo utakavyokuwa
uzao wako.”*[h] **6** Naye akawa
na imani katika Yehova,[i] Naye
akamhesabu kuwa mwadili-
fu.*[j] **7** Pia akasema hivi:
“Mimi ni Yehova, niliyeku-
toa katika jiji la Uru la
Wakaldayo ili nikupe nchi
hii iwe miliki yako.”[k] **8** Ndi-
po Abramu akauliza: “Bwana
Mwenye Enzi Kuu Yehova, ni-
tajuaje kwamba nitaimiliki?”

**SURA YA 14**
a 2Sa 18:18
b Zb 110:4; Ebr 6:20
c Ebr 7:1, 2
d Zb 83:18; Ebr 5:5, 10
e Ebr 7:4

**Safu ya 2**
a Mwa 14:13

**SURA YA 15**
b Zb 27:1; Isa 41:10; Ro 8:31; Ebr 13:6
c Kum 33:29; Met 30:5
d Mwa 17:5, 6
e Mwa 24:2, 3
f Mwa 12:7; Mdo 7:5
g Mwa 17:15, 16; Mwa 21:12
h Mwa 22:17; Kum 1:10; Ro 4:18; Ebr 11:12
i Ebr 11:8
j Ro 4:13, 22; Gal 3:6; Yak 2:23
k Mwa 11:31; Ne 9:7

**14:17** * Au “Nchi Tambarare ya Chini ya.”

**15:3** * Tnn., “mbegu yoyote.” # Tnn., “mwana.” **15:4** * Tnn., “yule anayetoka katika sehemu zako za ndani.” **15:5** * Tnn., “itakavyokuwa mbegu yako.” **15:6** * Au “akamhesabia uadilifu.”

**9** Mungu akamjibu: "Chukua
kwa ajili yangu ndama jike wa
miaka mitatu, mbuzi jike wa
miaka mitatu, kondoo dume
wa miaka mitatu, njiwa tetere,
na njiwa mchanga." **10** Basi
akawachukua wote hao na ku-
wakata vipande viwili na ku-
weka kila kipande kando ya
kipande cha pili,* lakini haku-
wakata ndege. **11** Kisha nde-
ge wawindaji wakaanza ku-
shuka juu ya mizoga hiyo, la-
kini Abramu akawa akiwa-
fukuza.

**12** Jua lilipokaribia ku-
tua, usingizi mzito uka-
mshika Abramu na giza zito
lenye kuogopesha likamfuni-
ka. **13** Kisha Mungu aka-
mwambia Abramu: "Ujue
kwa hakika kwamba wazao*
wako watakuwa wageni ka-
tika nchi ambayo si yao na
kwamba watu wa nchi hiyo
watawafanya kuwa watumwa
na kuwatesa kwa miaka 400.[a]
**14** Lakini mimi nitalihuku-
mu taifa watakalolitumikia,[b]
na baada ya hapo watatoka
huko na mali nyingi.[c] **15** La-
kini wewe, utaenda kwa ma-
babu zako kwa amani; utazi-
kwa baada ya kuishi maisha
marefu.[d] **16** Lakini wazao
wako watarudi hapa[e] katika
kizazi cha nne, kwa sababu
uovu wa Waamori bado hauja-
fikia kipimo chake kamili."[f]

**17** Jua lilipotua na giza
zito kuingia, tanuru linalofu-
ka moshi lilitokea, na mwe-
nge wa moto ukapita katika-
ti ya vile vipande vya nyama.
**18** Siku hiyo Yehova alifa-
nya agano[g] pamoja na Abra-
mu, akisema: "Nitaupa uzao
wako* nchi hii,[a] kuanzia
mto wa Misri mpaka kwenye
ule mto mkubwa, mto Efrati:[b]
**19** nchi ya Wakeni,[c] Wakenizi,
Wakadmoni, **20** Wahiti,[d] Wa-
perizi,[e] Warefaimu,[f] **21** Waa-
mori, Wakanaani, Wagirgashi,
na Wayebusi."[g]

**16** Sasa Sarai mke wa
Abramu hakuwa ame-
mzalia mtoto yeyote,[h] laki-
ni alikuwa na mtumishi Mmi-
sri aliyeitwa Hagari.[i] **2** Basi
Sarai akamwambia Abramu:
"Sasa tafadhali! Yehova ame-
nizuia nisizae watoto. Tafa-
dhali, lala na mtumishi wa-
ngu. Huenda nikapata watoto
kupitia yeye."[j] Kwa hiyo Abra-
mu akasikiliza maneno ya Sa-
rai. **3** Baada ya Abramu kui-
shi katika nchi ya Kanaani
kwa miaka kumi, Sarai mke
wa Abramu akamchukua Ha-
gari, mtumishi wake Mmisri
na kumpa Abramu mumewe
awe mke wake. **4** Basi Abra-
mu akalala na Hagari, naye
akapata mimba. Alipogundua
kwamba ana mimba, alianza
kumdharau bimkubwa wake.

**5** Ndipo Sarai akamwambia
Abramu: "Ni wewe uliye-
sababisha madhara ninayo-
tendewa. Ni mimi niliye-
mweka mtumishi wangu mi-
kononi mwako,* lakini alipo-
gundua kwamba ana mimba,
alianza kunidharau. Yehova
na awe mwamuzi kati ya-
ngu na wewe." **6** Basi Abra-
mu akamwambia Sarai: "Taza-
ma! Mtumishi wako yuko chini
ya mamlaka yako. Mtendee lo-
lote unaloona ni jema." Kisha

SURA YA 15
a Mwa 21:9, Kut 1:13, 14, Kut 3:7, Mdo 7:6, 7
b Kut 7:4, Hes 33:4
c Kut 3:22, Zb 105:37
d Mwa 25:8
e Yos 14:1, Mdo 7:7
f 1Fa 21:26, 2Fa 21:11
g Mwa 17:19, Mwa 22:17

Safu ya 2
a Kut 3:8
b 1Fa 4:21
c 1Sa 15:6
d Yos 1:4
e Kut 3:17
f Yos 17:15
g Kum 7:1

SURA YA 16
h Mwa 15:2, 3
i Gal 4:25
j Mwa 30:1, 3

15:10 *Au "na kuweka kila kipande ili kilingane na cha pili." 15:13 *Tnn., "mbegu."

15:18 *Tnn., "Nitaipa mbegu yako." 16:5 *Tnn., "kifuani pako."

Sarai akamfedhehesha Haga-
ri, naye akamkimbia.

**7** Baadaye malaika wa Ye-
hova akamkuta kwenye chem-
chemi ya maji nyikani, chem-
chemi iliyo njiani kuelekea
Shuri.[a] **8** Naye akamuuliza:
“Hagari, mtumishi wa Sa-
rai, umetoka wapi na unaenda
wapi?” Ndipo akajibu: “Nina-
mkimbia Sarai, bimkubwa wa-
ngu.” **9** Basi malaika wa Ye-
hova akamwambia: “Rudi kwa
bimkubwa wako na ujinyenye-
keze chini ya mkono wake.”
**10** Kisha malaika wa Yehova
akasema: “Nitawazidisha sana
wazao wako, hivi kwamba wa-
takuwa wengi sana wasiwe-
ze kuhesabiwa.”[b] **11** Malaika
wa Yehova akaendelea kuse-
ma: “Sasa una mimba, nawe
utazaa mwana, nawe unapa-
swa kumpa jina Ishmaeli,*
kwa maana Yehova amesikia
mateso yako. **12** Atakuwa
mtu aliye kama pundamwitu.*
Mkono wake utapigana na kila
mtu, na mkono wa kila mtu
utapigana naye, naye atakaa
akielekeana na ndugu zake
wote.”#

**13** Ndipo akaliitia jina la Ye-
hova, aliyekuwa akizungumza
naye: “Wewe ni Mungu ana-
yeona,”[c] kwa kuwa alisema:
“Je, ni kweli kwamba nime-
mwona hapa yeye ambaye hu-
niona?” **14** Ndiyo sababu ki-
sima hicho kiliitwa Beer-lahai-
roi.* (Kiko kati ya Kadeshi na
Beredi.) **15** Basi Hagari aka-
mzalia Abramu mwana, naye
Abramu akamwita huyo mwa-
nawe ambaye Hagari alimzaa,
Ishmaeli.[a] **16** Abramu aliku-
wa na umri wa miaka 86 Ha-
gari alipomzaa Ishmaeli.

**17** Abramu alipokuwa na
umri wa miaka 99, Yeho-
va alimtokea na kumwambia:
“Mimi ni Mungu Mweza-
Yote. Tembea mbele zangu
na ujithibitishe mwenyewe
kuwa bila kosa.* **2** Nitaima-
risha agano langu kati yangu
na wewe,[b] nami nitawafanya
wazao wako wawe wengi, we-
ngi sana.”[c]

**3** Ndipo Abramu akaangu-
ka kifudifudi, na Mungu aka-
endelea kuongea naye, na
kumwambia: **4** “Mimi nami,
tazama! agano langu liko pa-
moja nawe,[d] nawe hakika uta-
kuwa baba wa mataifa mengi.[e]
**5** Jina lako halitakuwa tena
Abramu;* jina lako litakuwa
Abrahamu,# kwa sababu ni-
takufanya kuwa baba wa ma-
taifa mengi. **6** Nitakufanya
uwe na wazao wengi, wengi
sana, nami nitakufanya uwe
mataifa, na wafalme watatoka
kwako.[f]

**7** “Nami nitalishika aga-
no langu nililofanya pamoja
nawe[g] na uzao wako* baada
yako katika vizazi vyao vyo-
te; hili ni agano la milele, ili
niwe Mungu wako na Mungu
wa uzao wako* baada yako.
**8** Nami nitakupa wewe na
uzao wako* baada yako nchi
ambamo uliishi ukiwa mge-
ni[h]—nchi yote ya Kanaani—iwe
miliki ya kudumu, nami nita-
kuwa Mungu wao.”[i]

---

**16:11** *Maana yake “Mungu Husikia.” **16:12** *Baadhi ya watu hudhani ni pundamilia. Yaelekea ametumiwa kurejelea mtazamo wa kujitegemea. #Au labda, “naye ataishi kwa uhasama na ndugu zake wote.” **16:14** *Maana yake “Kisima cha Aliye Hai Ambaye Huniona.”

**17:1** *Au “bila lawama.” **17:5** *Maana yake “Baba Yuko Juu (Amekwezwa).” #Maana yake “Baba wa Umati (Halaiki); Baba wa Wengi.” **17:7, 8** *Tnn., “mbegu yako.”

---

**SURA YA 16**
*a* Mwa 25:17, 18; Kut 15:22
*b* Mwa 17:20; Mwa 25:13-16; 1Nya 1:29-31
*c* Met 15:3

**Safu ya 2**
*a* Mwa 21:9; Gal 4:22, 24

**SURA YA 17**
*b* Mwa 15:18; Zb 105:8-11
*c* Mwa 22:17; Kum 1:10; Ebr 11:11, 12
*d* Zb 105:9-11
*e* Mwa 13:16; Ro 4:17
*f* Mwa 35:10, 11
*g* Lu 1:72, 73
*h* Kut 6:4; Ebr 11:8, 9
*i* Kum 14:2

**9** Mungu akaendelea ku-
mwambia Abrahamu: “Wewe
nawe, unapaswa kushika aga-
no langu, wewe na uzao
wako* baada yako katika viza-
zi vyao vyote. **10** Hili ndilo
agano langu nililofanya pamo-
ja nawe, ambalo wewe na uzao
wako* baada yako mtalishika:
Kila mwanamume miongoni
mwenu ni lazima atahiriwe.[a]
**11** Ni lazima mtahiri nyama
ya magovi yenu, na jambo hilo
litakuwa ishara ya agano kati
yangu nanyi.[b] **12** Katika vi-
zazi vyenu vyote, kila mwana-
mume miongoni mwenu mwe-
nye umri wa siku nane ni la-
zima atahiriwe,[c] yeyote ana-
yezaliwa nyumbani mwenu
na yeyote ambaye si mmoja
wa uzao wenu* na yeyote ali-
yenunuliwa kwa pesa kutoka
kwa mgeni. **13** Kila mwana-
mume aliyezaliwa nyumbani
mwenu na kila mwanamume
aliyenunuliwa kwa pesa zenu
ni lazima atahiriwe,[d] na aga-
no langu katika miili yenu li-
takuwa agano la kudumu.
**14** Ikiwa mwanamume yeyote
ambaye hajatahiriwa hatata-
hiri nyama ya govi lake, ni la-
zima auawe. Amevunja agano
langu.”

**15** Kisha Mungu akamwa-
mbia Abrahamu: “Kuhusu
mke wako Sarai,*[e] usimwite
tena Sarai, kwa sababu jina
lake litakuwa Sara.# **16** Ni-
tambariki na pia nitakupa
mwana kupitia yeye;[f] nita-
mbariki Sara, naye atakuwa
mataifa; wafalme wa matai-
fa watatoka kwake.” **17** Ndi-
po Abrahamu akaanguka ki-
fudifudi, akaanza kucheka na
kusema moyoni mwake:[a] “Je,
mwanamume mwenye umri
wa miaka 100 atazaa mtoto, na
je, Sara, mwanamke mwenye
umri wa miaka 90, atazaa?”[b]

**18** Kwa hiyo Abrahamu aka-
mwambia Mungu wa kweli:
“Afadhali umbariki Ishmaeli
ili aendelee kuishi!”[c] **19** Ndi-
po Mungu akasema: “Mke
wako Sara hakika atakuzalia
mwana, nawe unapaswa ku-
mpa jina Isaka.*[d] Nami nitai-
marisha agano langu pamo-
ja naye liwe agano la milele
kwa uzao wake# baada yake.[e]
**20** Lakini kuhusu Ishmaeli,
nimesikia ombi lako. Tazama!
Nitambariki, nami nitamfanya
awe na wazao wengi, nao wa-
taongezeka na kuwa wengi,
wengi sana. Atazaa wakuu 12,
nami nitamfanya awe taifa ku-
bwa.[f] **21** Hata hivyo, nitai-
marisha agano langu pamoja
na Isaka,[g] ambaye Sara ata-
kuzalia wakati huuhuu mwaka
ujao.”[h]

**22** Mungu alipomaliza ku-
zungumza na Abrahamu,
alipanda na kumwacha Abra-
hamu. **23** Kisha Abrahamu
akamchukua Ishmaeli mwana
wake na wanaume wote
waliozaliwa nyumbani mwa-
ke na kila mwanamume
aliyekuwa amemnunua kwa
pesa, kila mwanamume ka-
tika nyumba ya Abrahamu,
naye akawatahiri nyama ya
magovi yao siku hiyohiyo,
kama Mungu alivyokuwa ame-
mwambia.[i] **24** Abrahamu ali-
kuwa na umri wa miaka 99
alipotahiriwa nyama ya govi
lake.[j] **25** Na Ishmaeli mwa-
nawe alikuwa na umri wa mia-

SURA YA 17
*a* Mwa 21:4; Ro 2:29
*b* Mdo 7:8; Ro 4:11
*c* Lu 2:21
*d* Kut 12:44
*e* Mwa 11:29
*f* Mwa 18:10

Safu ya 2
*a* Mwa 18:12
*b* Ro 4:19; Ebr 11:11
*c* Mwa 16:11
*d* Mt 1:2
*e* Mwa 26:24
*f* Mwa 16:10; Mwa 21:13, 18; Mwa 25:13-16; 1Nya 1:29-31
*g* Mwa 26:3; Ebr 11:8, 9
*h* Mwa 18:10, 14; Mwa 21:1
*i* Mwa 17:13
*j* Mdo 7:8; Ro 4:11

**17:9, 10** *Tnn., “mbegu yako.” **17:12** *Tnn., “mbegu yenu.” **17:15** *Huenda jina hili linamaanisha “Mgomvi.” #Maana yake “Binti ya Mfalme.”

**17:19** *Maana yake “Kicheko.” #Tnn., “mbegu yake.”

ka 13 alipotahiriwa nyama ya
govi lake.[a] **26** Siku hiyohiyo,
Abrahamu alitahiriwa na pia
Ishmaeli mwanawe. **27** Wa-
naume wote wa nyumba yake,
yeyote aliyezaliwa nyumbani
mwake na yeyote aliyenunu-
liwa kwa pesa kutoka kwa
mgeni, walitahiriwa pia pamo-
ja naye.

**18** Baadaye, Yehova*[b] aka-
mtokea kati ya miti mi-
kubwa ya Mamre[c] alipokuwa
ameketi kwenye mlango wa
hema mchana wakati wa joto
kali. **2** Akainua macho yake
na kuwaona wanaume watatu
wakiwa wamesimama umbali
fulani kutoka kwake.[d] Alipo-
waona, alikimbia kutoka kwe-
nye mlango wa hema na kwe-
nda kuwapokea, naye akai-
nama mpaka chini. **3** Kisha
akasema: “Yehova, ikiwa ni-
mepata kibali machoni pako,
tafadhali usinipite mimi mtu-
mishi wako. **4** Tafadhali,
acheni maji kidogo yaletwe
ili mwoshwe miguu yenu;[e] ki-
sha mpumzike chini ya mti.
**5** Kwa sababu mmekuja hapa
kwangu mimi mtumishi wenu,
acheni nilete kipande cha
mkate ili mjiburudishe.* Kisha
mnaweza kuendelea na safa-
ri yenu.” Ndipo wakasema: “Ni
sawa. Unaweza kufanya kama
ulivyosema.”

**6** Kwa hiyo Abrahamu akae-
nda haraka hemani na ku-
mwambia Sara: “Fanya hara-
ka! Chukua vipimo vitatu* vya
unga laini, ukande unga huo,
na kuoka mikate.” **7** Kisha

**18:1** *Yaani, malaika aliyemwakilisha Yehova. **18:5** *Tnn., “mtie nguvu mioyo yenu.” **18:6** *Tnn., “vipimo vitatu vya sea.” Sea moja ilikuwa sawa na lita 7.33 (vibaba 6.66). Angalia Nyongeza B14.

Abrahamu akakimbia kwe-
nda kwenye mifugo, akacha-
gua ng’ombe dume mchanga,
mzuri na laini. Akampa mtu-
mishi wake, naye akafanya ha-
raka kumtayarisha. **8** Hala-
fu akachukua siagi na maziwa
na huyo ng’ombe dume mcha-
nga ambaye alikuwa ame-
mtayarisha, akaviweka vyaku-
la hivyo mbele yao. Kisha aka-
simama kando yao chini ya
mti walipokuwa wakila.[a]

**9** Wakamuuliza: “Yuko wapi
Sara mke wako?”[b] Akaji-
bu: “Yumo humu hemani.”
**10** Kwa hiyo mmoja wao aka-
sema: “Kwa hakika nitaru-
di kwako mwaka ujao wakati
huuhuu, na tazama! mke wako
Sara atakuwa na mwana.”[c]
Sasa Sara alikuwa akisikili-
za kwenye mlango wa hema
uliokuwa nyuma ya mtu huyo.
**11** Abrahamu na Sara wali-
kuwa wazee, umri wao uliku-
wa umesonga.[d] Sara alikuwa
amepita umri wa kuzaa wato-
to.*[e] **12** Kwa hiyo Sara akaa-
nza kucheka kimoyomoyo na
kusema: “Nikiwa mkongwe
hivi na bwana wangu akiwa
amezeeka, ninaweza kweli ku-
pata shangwe hii?”[f] **13** Kisha
Yehova akamwambia Abraha-
mu: “Kwa nini Sara ameche-
ka na kusema, ‘Je, kweli nita-
zaa mtoto nikiwa nimezeeka?’
**14** Je, kuna jambo lolote lisi-
lowezekana kwa Yehova?[g] Ni-
tarudi kwako mwaka ujao wa-
kati huuhuu, na Sara atakuwa
na mwana.” **15** Lakini Sara
akakana akisema, “Mimi siku-
cheka!” kwa maana aliogopa.
Ndipo Mungu akamwambia:
“Hakika! Ulicheka.”

**18:11** *Yaani, “Alikuwa ameacha kupata hedhi.”

**SURA YA 17**
*a* Mwa 16:16

**SURA YA 18**
*b* Mwa 16:7, Amu 13:21
*c* Mwa 13:18, Mwa 14:13
*d* Mwa 19:1
*e* Mwa 19:2, Mwa 24:32

**Safu ya 2**
*a* Ebr 13:2
*b* Mwa 17:15
*c* Mwa 17:21, Mwa 21:2, Ro 9:9
*d* Mwa 17:17
*e* Ro 4:19
*f* Ebr 11:11, 1Pe 3:6
*g* Isa 40:29, Mt 19:26, Lu 1:36, 37

**16** Wanaume hao waliposi-
mama ili kuondoka Abra-
hamu aliwasindikiza, waka-
tazama chini kuelekea Sodo-
ma.[a] **17** Yehova akasema:
“Kwa nini nimfiche Abraha-
mu jambo ninalokusudia ku-
fanya?[b] **18** Kwa hakika Abra-
hamu atakuwa taifa kubwa na
lenye nguvu, na mataifa yote
ya dunia yatabarikiwa* kupi-
tia yeye.[c] **19** Kwa maana
sasa nimemjua ili awaamuru
watoto wake na nyumba yake
baada yake kushika njia ya Ye-
hova kwa kutenda yaliyo sawa
na ya haki,[d] ili Yehova atimi-
ze mambo aliyoahidi kumhu-
su Abrahamu.”

**20** Kisha Yehova akasema:
“Kilio dhidi ya Sodoma na Go-
mora kwa kweli ni kiku-
bwa,[e] na dhambi yao ni nzito
sana.[f] **21** Nitashuka chini ili
nione kama mambo wanayote-
nda yanalingana na kilio kili-
chonifikia. Na kama sivyo, ni-
tajua.”[g]

**22** Kisha wanaume hao wa-
katoka huko na kuelekea So-
doma, lakini Yehova[h] akaba-
ki na Abrahamu. **23** Kisha
Abrahamu akamkaribia na ku-
muuliza: “Je, kweli utamfa-
gilia mbali mwadilifu pamoja
na mwovu?[i] **24** Tuseme kuna
watu 50 waadilifu katika jiji
hilo. Je, kweli utawafagilia
mbali na hutalisamehe jiji hilo
kwa ajili ya waadilifu hao 50
waliomo? **25** Ni jambo usilo-
weza kuwazia kumuua mwa-
dilifu pamoja na mwovu
hivi kwamba mtu mwadilifu
apatwe na jambo lilelile li-
nalompata mwovu![j] Ni jambo
usiloweza kuwazia.[k] Je, Mwa-
muzi wa dunia yote hatate-
nda jambo la haki?”[l] **26** Ki-
sha Yehova akasema: “Nikipa-
ta watu 50 waadilifu katika jiji
la Sodoma, nitalisamehe jiji
lote kwa ajili yao.” **27** Laki-
ni Abrahamu akasema tena:
“Tafadhali, nimethubutu ku-
zungumza nawe, Yehova, ija-
pokuwa mimi ni mavumbi na
majivu. **28** Tuseme waadili-
fu hao 50 wapungue watano.
Je, utaliangamiza jiji lote kwa
sababu ya hao watano?” Aka-
jibu: “Sitaliangamiza nikipata
waadilifu 45 humo.”[a]

**29** Lakini kwa mara nyingi-
ne tena akamwambia: “Tuse-
me 40 wapatikane humo.”
Akamjibu: “Sitaliangamiza
kwa ajili ya hao 40.” **30** Laki-
ni akaendelea kusema: “Tafa-
dhali Yehova, usiwake hasira,[b]
niruhusu niendelee kuongea:
Tuseme ni 30 tu wanaopati-
kana humo.” Akamjibu: “Sita-
liangamiza nikipata 30 humo.”
**31** Lakini akaendelea kuse-
ma: “Tafadhali, nimethubu-
tu kuzungumza nawe, Yehova:
Tuseme ni 20 tu wanaopati-
kana humo.” Mungu akamjibu:
“Sitaliangamiza kwa ajili ya
hao 20.” **32** Mwishowe aka-
sema: “Tafadhali Yehova, usi-
wake hasira, lakini niruhusu
niongee kwa mara ya mwisho:
Tuseme ni kumi tu wanaopa-
tikana humo.” Akamjibu: “Si-
taliangamiza kwa ajili ya hao
kumi.” **33** Yehova alipomali-
za kuzungumza na Abraha-
mu, alienda zake[c] na Abraha-
mu akarudi nyumbani kwake.

**19** Wale malaika wawili wa-
kafika Sodoma jioni, na
Loti alikuwa ameketi katika
lango la Sodoma. Loti alipo-
waona, akasimama ili awapo-
kee, akainama chini kifudifu-
di.[d] **2** Naye akasema: “Tafa-
dhali, bwana zangu, tafadhali,

**SURA YA 18**
*a* Mwa 13:12
*b* Zb 25:14; Amo 3:7
*c* Mwa 12:1-3; Gal 3:14
*d* Kum 4:9
*e* 2Pe 2:7, 8
*f* Mwa 13:13; Yud 7
*g* Mwa 11:5; Kut 3:7, 8; Zb 14:2
*h* Mwa 31:11; Mwa 32:30
*i* Hes 16:22
*j* Zb 37:10, 11; Met 29:16; Mal 3:18; Mt 13:49
*k* Kum 32:4
*l* Ayu 34:12; Isa 33:22

**Safu ya 2**
*a* Hes 14:18; Zb 86:15
*b* Kut 34:6
*c* Mwa 18:2, 22

**SURA YA 19**
*d* Mwa 18:2, 22

---
**18:18** * Au “yatajipatia baraka.”

karibuni nyumbani mwangu mimi mtumishi wenu, mlale hapa usiku wa leo, nasi tuioshe miguu yenu. Kisha mnaweza kuamka asubuhi na mapema na kuendelea na safari yenu.” Wakamwambia: “Hapana, tutakaa usiku kucha kwenye uwanja wa jiji.” **3** Lakini akawasihi sana hivi kwamba wakaingia pamoja naye ndani ya nyumba yake. Kisha akawaandalia karamu, akaoka mikate isiyo na chachu, nao wakala.

**4** Kabla hawajalala, wanaume wa jiji—wanaume wa Sodoma kuanzia mvulana mpaka mzee, wote—wakaizingira nyumba hiyo wakiwa umati. **5** Nao walikuwa wakimwambia Loti kwa sauti: “Wako wapi wale wanaume waliokuja kwako usiku wa leo? Walete nje kwetu ili tufanye nao ngono.”[a]

**6** Ndipo Loti akatoka nje kukutana nao mlangoni, naye akaufunga mlango nyuma yake. **7** Akasema: “Tafadhali, ndugu zangu, msitende uovu. **8** Tafadhali, humu nina mabinti wawili ambao hawajawahi kufanya ngono na mwanamume. Tafadhali, acheni niwalete nje kwenu muwatendee lolote mnaloona kuwa jema. Lakini msiwatendee lolote wanaume hawa, kwa sababu wamekuja chini ya kivuli cha* paa langu.”[b] **9** Ndipo wakasema: “Ondoka!” Halafu wakasema: “Mgeni huyu aliye peke yake alikuja kuishi hapa, na sasa anathubutu kutuhukumu! Sasa tutakutendea wewe jambo baya zaidi kuliko wao.” Wakamzingira Loti na kumbana* na kusogea mbele ili wauvunje mlango. **10** Basi wale wanaume* wakanyoosha nje mikono yao na kumwingiza Loti ndani ya nyumba walimokuwa, nao wakafunga mlango. **11** Lakini wakawapiga kwa upofu wanaume waliokuwa mlangoni, kuanzia mdogo zaidi mpaka mkubwa zaidi, hivi kwamba wakajichosha wakijaribu kuutafuta mlango.

**12** Kisha wale wanaume* wakamwambia Loti: “Je, una mtu mwingine yeyote hapa? Wakwe zako, wanao, mabinti wako, na watu wengine wote wa ukoo jijini, waondoe mahali hapa! **13** Kwa maana tutaliangamiza jiji hili, kwa sababu kilio dhidi ya wakaaji wake kwa kweli kimeongezeka sana* mbele za Yehova,[a] hivi kwamba Yehova ametutuma tuliangamize jiji hili.” **14** Kwa hiyo Loti akatoka nje na kuanza kuzungumza na wakwe zake ambao wangewaoa mabinti zake, akawaambia tena na tena: “Ondokeni! Ondokeni mahali hapa, kwa sababu Yehovaataliangamiza jiji hili!” Lakini machoni pa wakwe zake alionekana kama mtu anayefanya mzaha.[b]

**15** Kulipokuwa kukipambazuka, malaika wakaanza kumhimiza Loti kwa uharaka, wakisema: “Fanya haraka! Mchukue mke wako na mabinti wako wawili walio hapa pamoja nawe, ili usifagiliwe mbali pamoja na uovu wa jiji hili!”[c] **16** Alipozidi kukawia, basi kwa sababu Yehova

SURA YA 19
*a* Yud 7
*b* Amu 19:23, 24

Safu ya 2
*a* Mwa 13:13, Mwa 18:20
*b* Lu 17:28
*c* Lu 17:29-31

**19:8** * Au “ulinzi wa.”

**19:9** * Au “Wakasongamana kumzunguka Loti.” **19:10, 12** * Yaani, malaika waliovaa miili ya kibinadamu. **19:13** * Au “kimekuwa kikubwa.”

alimhurumia,[a] wale wanau-
me* wakaushika mkono wake
na mkono wa mke wake na mi-
kono ya mabinti zake wawi-
li, wakamtoa na kumpeleka
nje ya jiji.[b] **17** Mara tu wali-
pokuwa wamewatoa nje ya jiji,
mmoja wao akawaambia: "Ki-
mbieni msije mkafa! Msita-
zame nyuma[c] wala msisima-
me mahali popote katika wi-
laya hii![d] Kimbilieni eneo le-
nye milima msije mkafagiliwa
mbali!"

**18** Kisha Loti akawaambia:
"Tafadhali Yehova,* acha ni-
siende huko! **19** Sasa tafa-
dhali, mimi mtumishi wako ni-
mepata kibali machoni pako,
nawe unanionyesha fadhili
nyingi* kwa kunihifadhi hai,[e]
lakini siwezi kukimbilia eneo
lenye milima kwa sababu ni-
naogopa kwamba huenda msi-
ba ukanikumba nami nikafa.[f]
**20** Sasa tafadhali, mji huu
uko karibu nami ninaweza ku-
kimbilia humo; ni mji mdogo
tu. Tafadhali, ninaweza kuki-
mbilia humo? Ni mji mdogo tu.
Kisha nitaokoka."* **21** Kwa
hiyo akamwambia: "Sawasa-
wa, nitakutendea pia kwa fa-
dhili,[g] sitauangamiza mji ulio-
taja.[h] **22** Fanya haraka! Ki-
mbilia huko, kwa sababu si-
tafanya jambo lolote mpaka
utakapofika huko!"[i] Ndiyo sa-
babu aliuita mji huo Soari.*[j]

**23** Jua lilikuwa limechomo-
za nchini Loti alipofika Soa-
ri. **24** Kisha Yehova akaleta
mvua ya kiberiti na moto juu
ya Sodoma na Gomora—ilito-
ka kwa Yehova, kutoka mbi-
nguni.[a] **25** Kwa hiyo akayaa-
ngamiza majiji hayo, naam,
wilaya yote, pamoja na wa-
kaaji wote wa majiji hayo na
mimea yote.[b] **26** Lakini mke
wa Loti, aliyekuwa nyuma ya
Loti, akaanza kutazama nyu-
ma, naye akawa nguzo ya
chumvi.[c]

**27** Sasa Abrahamu akaa-
mka asubuhi na mapema
na kwenda mahali alipoku-
wa amesimama mbele za Ye-
hova.[d] **28** Alipotazama chi-
ni kuelekea Sodoma na Go-
mora na nchi yote ya wilaya
hiyo, aliona jambo la ku-
shangaza. Kulikuwa na mo-
shi mzito uliokuwa ukipanda
juu kutoka nchini kama moshi
mzito wa tanuru!*[e] **29** Kwa
hiyo Mungu alipoyaangamiza
majiji ya wilaya hiyo, Mungu
alimkumbuka Abrahamu kwa
kumtoa Loti katika majiji ali-
yoyaangamiza, ambamo Loti
alikuwa akiishi.[f]

**30** Baadaye Loti akapanda
kutoka Soari pamoja na mabi-
nti zake wawili na kuanza kui-
shi katika eneo lenye milima,[g]
kwa sababu aliogopa kuishi
Soari.[h] Kwa hiyo akaanza kui-
shi pangoni pamoja na mabi-
nti zake wawili. **31** Na mza-
liwa wa kwanza akamwambia
mdogo: "Baba yetu amezeeka,
na hakuna mwanamume ye-
yote nchini anayeweza kula-
la nasi kama ilivyo desturi ya
dunia yote. **32** Basi, tumpe
baba yetu divai anywe, kisha
tulale naye na kuhifadhi uzao
wa baba yetu."

**33** Basi usiku huo wakampa
baba yao divai nyingi anywe;
kisha mzaliwa wa kwanza

---

**19:16** *Yaani, malaika waliovaa mii-li ya kibinadamu. **19:18** *Yaani, malaika waliomwakilisha Yehova. **19:19** *Au "upendo mshikamanifu." **19:20** *Au "nafsi yangu itaendelea kuishi." **19:22** *Maana yake "Udogo."

**19:28** *Au "kalibu."

---

**SURA YA 19**
*a* Kut 33:19
*b* 2Pe 2:7-9
*c* Lu 9:62
*d* Mwa 13:10
*e* Zb 143:11
*f* Zb 6:4
*g* Zb 34:15
*h* Mwa 19:30; Zb 68:20
*i* 2Pe 3:9
*j* Mwa 14:2

**Safu ya 2**
*a* Kum 29:23; Lu 17:29; 2Pe 2:6
*b* Mwa 13:10
*c* Lu 17:32; Ebr 10:38
*d* Mwa 18:2, 22
*e* Yud 7
*f* 2Pe 2:7, 8
*g* Mwa 19:17
*h* Mwa 19:20, 22

akaingia ndani na kulala na
baba yake, lakini baba yake
hakujua wakati alipolala naye
wala alipoondoka. **34** Ki-
sha siku iliyofuata, mzaliwa
huyo wa kwanza akamwambia
mdogo: “Jana usiku nililala
na baba yetu. Na tumpe di-
vai anywe usiku wa leo pia.
Kisha uingie ndani na kula-
la naye, ili tuhifadhi uzao
wa baba yetu.” **35** Basi usiku
huo pia wakampa baba yao di-
vai nyingi anywe; kisha yule
binti mdogo akaingia ndani na
kulala naye, lakini baba yake
hakujua wakati alipolala naye
wala alipoondoka. **36** Kwa
hiyo mabinti wote wawili wa
Loti wakapata mimba kuto-
ka kwa baba yao. **37** Mzali-
wa wa kwanza alizaa mwana
na kumpa jina Moabu.[a] Yeye
ndiye baba ya Wamoabu wa
leo.[b] **38** Yule mdogo pia ali-
zaa mwana, akampa jina Ben-
ami. Yeye ndiye baba ya Waa-
moni[c] wa leo.

**20** Sasa Abrahamu akaiha-
misha kambi yake ku-
toka huko[d] na kwenda katika
nchi ya Negebu, akaanza kui-
shi kati ya Kadeshi[e] na Shuri.[f]
Alipokuwa akiishi* Gerari,[g]
**2** Abrahamu akasema tena
kumhusu Sara mke wake:
“Huyu ni dada yangu.”[h] Kwa
hiyo Abimeleki mfalme wa
Gerari akaagiza Sara aletwe,
naye akamchukua.[i] **3** Baada-
ye, Mungu akamjia Abimeleki
katika ndoto usiku na kumwa-
mbia: “Wewe ni kama mtu ali-
yekufa kwa sababu ya mwana-
mke huyu uliyemchukua,[j] kwa
maana ameolewa naye ni mke
wa mwanamume mwingine.”[k]
**4** Hata hivyo, Abimeleki ha-
kuwa amemkaribia.* Kwa hiyo
akasema: “Yehova, je, utaliua
taifa ambalo kwa kweli halina
hatia?# **5** Je, yeye hakunia-
mbia, ‘Huyu ni dada yangu,’
na mwanamke huyu pia haku-
niambia, ‘Huyu ni ndugu ya-
ngu’? Nilifanya jambo hili kwa
moyo mnyoofu na mikono isi-
yo na hatia.” **6** Kisha Mungu
wa kweli akamwambia kati-
ka ndoto: “Ninajua kwamba
ulifanya jambo hili kwa moyo
mnyoofu, kwa hiyo nilikuzuia
usinitendee dhambi. Ndiyo
sababu sikukuruhusu umgu-
se. **7** Sasa mrudishe mke wa
mwanamume huyo, kwa maa-
na mwanamume huyo ni na-
bii,[a] atakuombea dua,[b] nawe
utaendelea kuishi. Lakini
usipomrudisha, ujue kwamba
kwa hakika utakufa, wewe na
watu wako wote.”

**8** Abimeleki akaamka asu-
buhi na mapema akawaita
watumishi wake wote na
kuwaambia mambo hayo
yote, nao wakaogopa sana.
**9** Kisha Abimeleki akamwi-
ta Abrahamu na kumwambia:
“Ni jambo gani hili ulilotute-
ndea? Nimekutendea dhambi
gani hivi kwamba umeniletea
mimi na ufalme wangu dha-
mbi kubwa hivi? Jambo ulilo-
nitendea si sawa.” **10** Na
Abimeleki akaendelea kumwa-
mbia Abrahamu: “Ulikuwa
na nia gani ulipofanya jambo
hili?”[c] **11** Abrahamu akase-
ma: “Ni kwa sababu nilise-
ma moyoni mwangu, ‘Haki-
ka watu wa mahali hapa ha-
wamwogopi Mungu, nao wata-
niua kwa sababu ya mke
wangu.’[d] **12** Na isitoshe, kwa

**SURA YA 19**
*a* Kum 2:9
*b* 1Nya 18:2
*c* Kum 2:19, Amu 11:4, Ne 13:1, Sef 2:9

**SURA YA 20**
*d* Mwa 13:18
*e* Hes 13:26
*f* Mwa 25:17, 18
*g* Mwa 10:19, Mwa 26:6
*h* Mwa 12:11-13, Mwa 20:11, 12
*i* Mwa 12:15
*j* Mwa 12:17, Zb 105:14
*k* Kum 22:22

**Safu ya 2**
*a* Zb 105:14, 15
*b* Ayu 42:8
*c* Mwa 12:18, 19, Mwa 26:9, 10
*d* Mwa 12:11, 12, Mwa 26:7

**20:1** * Au “akiishi akiwa mgeni.”

**20:4** * Yaani, hakuwa amefanya naye ngono. # Au “ni adilifu.”

kweli huyu ni dada yangu, binti ya baba yangu lakini si binti ya mama yangu, naye akawa mke wangu.[a] **13** Kwa hiyo Mungu aliponifanya nitangetange kutoka katika nyumba ya baba yangu,[b] nilimwambia mke wangu: ‘Hivi ndivyo utakavyonionyesha upendo mshikamanifu: Kila mahali tutakapokwenda, sema hivi kunihusu, “Huyu ni ndugu yangu.”’”[c]

**14** Basi Abimeleki akachukua kondoo na ng’ombe na watumishi wa kiume na wa kike akampa Abrahamu, naye akamrudishia Abrahamu mke wake, Sara. **15** Pia Abimeleki akasema: “Tazama nchi yangu iko wazi mbele yako. Ishi popote unapopenda.” **16** Naye akamwambia Sara: “Tazama ninampa ndugu yako vipande 1,000 vya fedha.[d] Ni ishara ya kwamba huna hatia* mbele ya wote walio pamoja nawe na mbele ya watu wote, nawe umeondolewa shutuma.” **17** Na Abrahamu akaanza kumwomba dua Mungu wa kweli, naye Mungu akamponya Abimeleki na mke wake na vijakazi wake, nao wakaanza kuzaa watoto; **18** kwa maana Yehova alikuwa amewafanya wanawake wote wa nyumba ya Abimeleki wawe tasa* kwa sababu ya Sara, mke wa Abrahamu.[e]

**21** Yehova akamkumbuka Sara kama alivyokuwa amesema, na Yehova akamtendea Sara jambo alilokuwa amemwahidi.[f] **2** Basi Sara akapata mimba[a] Abrahamu akiwa mzee, akamzalia mwana wakati uleule ambao Mungu alikuwa amemwahidi Abrahamu.[b] **3** Abrahamu akamwita Isaka, mwana huyo ambaye Sara alikuwa amemzalia.[c] **4** Na Abrahamu akamtahiri Isaka mwanawe akiwa na umri wa siku nane, kama Mungu alivyokuwa amemwamuru.[d] **5** Abrahamu alikuwa na umri wa miaka 100 Isaka mwanawe alipozaliwa. **6** Kisha Sara akasema: “Mungu ameniletea kicheko; kila mtu atakayesikia jambo hili atacheka pamoja nami.”* **7** Naye akaendelea kusema: “Ni nani angeweza kumwambia Abrahamu, ‘Kwa hakika Sara atanyonyesha watoto’? Hata hivyo, nimemzalia mwana katika uzee wake.”

**8** Basi mtoto huyo akakua na kuachishwa kunyonya, Abrahamu akafanya karamu kubwa siku ambayo Isaka aliachishwa kunyonya. **9** Lakini Sara alikuwa akiona kwamba mwana ambaye Hagari[e] Mmisri alimzalia Abrahamu, alikuwa akimdhihaki Isaka.[f] **10** Kwa hiyo akamwambia Abrahamu: “Mfukuze kijakazi huyu na mwanawe, kwa maana mwana wa kijakazi huyu hatakuwa mrithi pamoja na mwanangu, pamoja na Isaka!”[g] **11** Lakini jambo hilo alilomwambia Abrahamu kumhusu mwanawe, halikumpendeza kamwe Abrahamu.[h] **12** Kisha Mungu akamwambia Abrahamu: “Usikasirishwe na jambo ambalo Sara anakuambia kuhusu mvulana huyo na kuhusu kijakazi

---

**20:16** *Tnn., “Tazama, ni kifuniko cha macho kwako.” **20:18** *Au “alikuwa amefunga kabisa kila tumbo la uzazi la nyumba ya Abimeleki.”

**21:6** *Au labda, “atanicheka.”

---

SURA YA 20
a Mwa 11:29
b Mwa 12:1
c Mwa 12:13
d Mwa 20:2, 12
e Mwa 12:17

SURA YA 21
f Mwa 18:10

Safu ya 2
a Ebr 11:11
b Mwa 17:21; Mwa 18:10, 14; Ro 9:9
c Mwa 17:19; Yos 24:3; Ro 9:7
d Mwa 17:12; Law 12:3; Mdo 7:8
e Mwa 16:4, 15
f Mwa 15:13; Gal 4:22, 29
g Mwa 15:2, 4; Gal 4:30
h Mwa 17:18

wako. Msikilize,* kwa maana
ule utakaoitwa uzao wako uta-
pitia# kwa Isaka.[a] **13** Na ku-
husu mwana wa kijakazi
wako,[b] nitatokeza pia taifa ku-
toka kwake,[c] kwa sababu yeye
ni uzao wako."*

**14** Basi Abrahamu akaa-
mka asubuhi na mapema, aka-
chukua mkate na kiriba
cha ngozi chenye maji na ku-
mpa Hagari. Akamtwika vitu
hivyo begani na kumwambia
aende zake pamoja na mwa-
nawe.[d] Kwa hiyo Hagari
akaondoka na kutangatanga
katika nyika ya Beer-sheba.[e]
**15** Mwishowe maji yaliyoku-
wa ndani ya kiriba hicho
cha ngozi yakaisha, naye aka-
msukuma mvulana huyo chini
ya kichaka fulani. **16** Kisha
akaenda na kuketi chini peke
yake, karibu umbali ambao
mshale hufika unaporushwa
kwa upinde, kwa maana alise-
ma: "Sitaki kumwona mvula-
na huyu akifa." Kwa hiyo aka-
keti chini umbali fulani na
kuanza kulia kwa sauti na ku-
tokwa na machozi.

**17** Ndipo Mungu akasikia
sauti ya mvulana huyo,[f] na
malaika wa Mungu akamwi-
ta Hagari kutoka mbinguni
na kumwambia:[g] "Hagari, kwa
nini unalia? Usiogope, kwa
sababu Mungu amesikia sau-
ti ya mwanao pale alipo.
**18** Simama, mwinue mwanao
na umshike kwa mkono wako,
kwa maana nitamfanya kuwa
taifa kubwa."[h] **19** Kisha Mu-
ngu akamfungua macho, naye
akaona kisima cha maji, akae-
nda na kukijaza maji kile ki-
riba cha ngozi na kumnywe-
sha mwanawe. **20** Na Mungu
alikuwa pamoja na mvulana
huyo[a] alipoendelea kukua.
Aliishi nyikani, akawa mpi-
ga mishale. **21** Alienda kui-
shi katika nyika ya Parani,[b] na
mama yake akamtafutia mke
kutoka katika nchi ya Misri.

**22** Wakati huo Abimele-
ki akiwa pamoja na Fikoli
mkuu wa jeshi lake aka-
mwambia Abrahamu: "Mu-
ngu yuko pamoja nawe ka-
tika kila jambo unalofanya.[c]
**23** Basi sasa niapie hapa
mbele za Mungu kwamba hu-
tanitendea kwa udanganyifu
mimi na watoto wangu na wa-
zao wangu, na kwamba uta-
nitendea kwa upendo mshi-
kamanifu mimi na wakaaji wa
nchi ambayo umekuwa ukii-
shi, kama nilivyokutendea
kwa upendo mshikamanifu."[d]
**24** Kwa hiyo Abrahamu aka-
sema: "Ninaapa hivyo."

**25** Hata hivyo, Abrahamu
akamlalamikia Abimeleki ku-
husu kisima cha maji amba-
cho watumishi wa Abimele-
ki walikuwa wamechukua kwa
nguvu.[e] **26** Abimeleki aka-
mwambia: "Sijui ni nani
aliyefanya jambo hilo; huku-
niambia jambo hilo, leo
ndio ninasikia habari hizo."
**27** Ndipo Abrahamu akachu-
kua kondoo na ng'ombe na
kumpa Abimeleki, na wote
wawili wakafanya agano.
**28** Abrahamu alipowatenga
wanakondoo jike saba kutoka
katika kundi, **29** Abimeleki
akamuuliza Abrahamu: "Kwa
nini umewatenga hawa wana-
kondoo jike saba?" **30** Aka-
mjibu: "Pokea hawa wanako-
ndoo jike saba kutoka mkono-
ni mwangu kama ushahidi

**SURA YA 21**
a Mwa 17:19; Ro 9:7; Ebr 11:18
b Gal 4:22
c Mwa 16:9, 10; Mwa 17:20; Mwa 25:12, 16
d Mwa 25:5, 6
e Mwa 22:19
f Mwa 16:11
g Mwa 16:7, 8
h 1Nya 1:29-31

**Safu ya 2**
a Mwa 16:16
b Hes 10:12
c Mwa 20:17, 18; Mwa 26:26, 28
d Mwa 20:14, 15
e Mwa 26:15, 20

**21:12** *Tnn., "Isikilize sauti yake." #Tnn., "ile itakayoitwa mbegu yako itapitia." **21:13** *Tnn., "mbegu yako."

kwamba mimi ndiye niliyechi-
mba kisima hiki.” **31** Ndiyo
maana alipaita mahali hapo
Beer-sheba,*[a] kwa sababu
wote wawili walikuwa wame-
kula kiapo mahali hapo.
**32** Kwa hiyo wakafanya aga-
no[b] huko Beer-sheba, kisha
Abimeleki akaondoka pamoja
na Fikoli mkuu wa jeshi lake,
wakarudi katika nchi ya Wa-
filisti.[c] **33** Baada ya hayo
Abrahamu akapanda mti wa
mwesheli huko Beer-sheba, na
huko akaliitia jina la Yehova,[d]
Mungu wa milele.[e] **34** Naye
Abrahamu akaishi* katika
nchi ya Wafilisti kwa muda
mrefu.#[f]

**22** Sasa baada ya mambo
hayo Mungu wa kweli
akamjaribu[g] Abrahamu, aka-
mwambia: “Abrahamu!” aka-
jibu: “Mimi hapa!” **2** Kisha
Mungu akamwambia: “Tafa-
dhali, mchukue mwana wako,
mwana wako wa pekee una-
yempenda sana,[h] Isaka,[i] usafi-
ri kwenda katika nchi ya Mo-
ria[j] nawe umtoe kuwa dhabihu
ya kuteketezwa juu ya mlima
mmoja nitakaokuonyesha.”

**3** Kwa hiyo Abrahamu akaa-
mka asubuhi na mapema, aka-
weka matandiko juu ya pu-
nda wake na kuchukua wa-
wili kati ya watumishi wake
pamoja na Isaka mwana-
we. Akapasua kuni kwa aji-
li ya dhabihu ya kuteketezwa,
kisha akafunga safari kwe-
nda mahali ambapo Mungu wa
kweli alimwonyesha. **4** Siku
ya tatu, Abrahamu aliinua ma-
cho, akapaona mahali hapo
kwa mbali. **5** Sasa Abra-
hamu akawaambia watumishi
wake: “Ninyi kaeni hapa pa-
moja na punda, lakini mimi na
mvulana huyu tutaenda kule
ili kuabudu, halafu tutarudi.”

**6** Kwa hiyo Abrahamu aka-
chukua kuni kwa ajili ya dha-
bihu ya kuteketezwa na ku-
mtwika Isaka mwanawe. Ha-
lafu akabeba moto na kisu*
mikononi, na wote wawili wa-
kaendelea kutembea pamoja.
**7** Kisha Isaka akamwambia
Abrahamu baba yake: “Baba!”
Akajibu: “Naam, mwanangu!”
Halafu Isaka akauliza: “Hapa
kuna moto na kuni, lakini
yuko wapi kondoo kwa ajili
ya dhabihu ya kuteketezwa?”
**8** Abrahamu akajibu: “Mwa-
nangu, Mungu mwenyewe
ataandaa kondoo kwa ajili ya
dhabihu ya kuteketezwa.”[a] Na
wote wawili wakaendelea ku-
tembea.

**9** Mwishowe wakafika ma-
hali ambapo Mungu wa kwe-
li alikuwa amemwonyesha,
Abrahamu akajenga madha-
bahu hapo na kupanga kuni
juu yake. Akamfunga Isaka
mwanawe mikono na miguu
na kumlaza kwenye madhaba-
hu juu ya zile kuni.[b] **10** Ki-
sha Abrahamu akaunyoosha
mkono wake na kuchukua
kisu* ili amuue mwanawe.[c]
**11** Lakini malaika wa Yehova
akamwita kutoka mbinguni:
“Abrahamu, Abrahamu!” naye
akajibu: “Mimi hapa!” **12** Ki-
sha akasema: “Usimdhuru
mvulana huyo, wala usimte-
ndee lolote, kwa maana sasa
ninajua kwamba unamwogopa
Mungu kwa sababu hukuni-
nyima[d] mwana wako, mwana
wako wa pekee.” **13** Ndipo

**21:31** * Maana yake “Kisima cha Kile Kiapo; Kisima cha Wale Saba.” **21:34** * Au “akaishi akiwa mgeni.” # Tnn., “kwa siku nyingi.”

**22:6, 10** * Au “kisu cha kuchinjia.”

**SURA YA 21**
a Mwa 26:32, 33
b Mwa 26:26, 28
c Mwa 10:13, 14; Mwa 26:1
d Mwa 12:8, 9; Mwa 26:25
e Zb 90:2; Isa 40:28; 1Ti 1:17
f Ebr 11:8, 9

**SURA YA 22**
g Ebr 11:17
h Yoh 3:16
i Mwa 17:19; Yos 24:3; Ro 9:7
j 2Nya 3:1

**Safu ya 2**
a Yoh 1:29; 1Pe 1:18, 19
b Yoh 10:17, 18
c Ebr 11:17
d Ebr 11:17-19; Yak 2:21

Abrahamu akainua macho
yake, na hapo karibu mbe-
le yake kulikuwa na kondoo
dume aliyenaswa kwa pembe
zake kichakani. Kwa hiyo
Abrahamu akaenda na ku-
mchukua kondoo dume huyo
na kumtoa dhabihu ya kute-
ketezwa badala ya mwanawe.
**14** Naye Abrahamu akapai-
ta mahali hapo Yehova-yire.*
Ndiyo sababu mpaka leo ina-
semwa: “Katika mlima wa Ye-
hova itaandaliwa.”[a]

**15** Na malaika wa Yeho-
va akamwita Abrahamu mara
ya pili kutoka mbinguni,
**16** akamwambia: “‘Naapa kwa
nafsi yangu,’ asema Yehova,[b]
‘kwamba kwa kuwa umetenda
jambo hili nawe hujaninyima
mwana wako, mwana wako wa
pekee,[c] **17** hakika nitaku-
bariki, nami hakika nitaufa-
nya uzao* wako uwe mwi-
ngi kama nyota za mbinguni
na kama chembe za mchanga
kwenye ufuo wa bahari,[d] na
uzao* wako utamiliki lango
la# maadui wake.[e] **18** Na ku-
pitia uzao wako*[f] mataifa yote
ya dunia yatajipatia baraka
kwa sababu umeisikiliza sauti
yangu.’”[g]

**19** Baada ya hayo Abraha-
mu akarudi kwa watumishi
wake, wakaondoka wote pa-
moja na kurudi Beer-sheba;[h]
na Abrahamu akaendelea kui-
shi Beer-sheba.

**20** Baadaye Abrahamu aka-
ambiwa: “Tazama, Milka ame-
mzalia pia mke wa Nahori
ndugu yako[i] wana hawa:
**21** Usi mzaliwa wake wa kwa-
nza, Buzi ndugu yake, Kemue-
li baba ya Aramu, **22** Kese-
di, Hazo, Pildashi, Yidlafu, na
Bethueli.”[a] **23** Bethueli aka-
mzaa Rebeka.[b] Milka alimzalia
Nahori ndugu ya Abrahamu
wana hao wanane. **24** Suria
wake, aliyeitwa Reuma, ali-
mzalia pia wana hawa: Teba,
Gahamu, Tahashi, na Maaka.

**23** Na Sara aliishi miaka
127; hiyo ndiyo iliyoku-
wa miaka ya maisha ya Sara.[c]
**2** Basi Sara akafa huko
Kiriath-arba,[d] yaani, Hebro-
ni,[e] katika nchi ya Kanaani,[f]
naye Abrahamu akaanza ku-
mwombolezea Sara na kumli-
lia. **3** Kisha Abrahamu akai-
nuka na kutoka mahali amba-
po maiti ya mke wake iliku-
wepo, akawaambia wana wa
Hethi:[g] **4** “Mimi ni mgeni na
mhamiaji miongoni mwenu.[h]
Nipeni ardhi ya kuzikia mio-
ngoni mwenu ili niweze kuwa-
zika watu wangu waliokufa.”
**5** Ndipo wana wa Hethi waka-
mwambia Abrahamu: **6** “Tu-
sikilize, bwana wetu. Wewe
ni kiongozi aliyechaguliwa
na Mungu* miongoni mwe-
tu.[i] Unaweza kuwazika watu
wako waliokufa mahali bora
zaidi katika maeneo yetu ya
kuzikia. Hakuna yeyote kati
yetu atakayekunyima mahali
pa kuwazika watu wako walio-
kufa.”

**7** Basi Abrahamu akasima-
ma na kuinama mbele ya we-
nyeji wa nchi, wana wa Hethi,[j]
**8** akawaambia: “Ikiwa mme-
kubali nimzike mtu wangu ali-
yekufa, basi nisikilizeni na
mumsihi Efroni mwana wa Zo-
hari **9** aniuzie pango lake la
Makpela; liko ukingoni mwa
shamba lake. Na aniuzie

SURA YA 22
a Mwa 22:2; 2Nya 3:1
b Ebr 6:13, 14
c Yoh 3:16; Ro 8:32; Ebr 11:17
d Mwa 13:14, 16; Mwa 15:1, 5; Mdo 3:25
e Zb 2:8; Da 2:44
f Mwa 3:15; Ro 9:7; Gal 3:16
g Gal 3:8
h Mwa 21:31
i Mwa 11:26, 29

Safu ya 2
a Mwa 25:20
b Mwa 24:15; Ro 9:10

SURA YA 23
c Mwa 17:17
d Yos 14:15
e Mwa 35:27; Hes 13:22
f Mwa 12:5
g Mwa 10:15
h Mwa 17:1, 8; Ebr 11:9, 13
i Mwa 21:22
j 1Nya 1:13

**22:14** *Maana yake “Yehova Ataandaa; Yehova Atahakikisha Jambo Hilo.”
**22:17** *Tnn., “mbegu.” #Au “majiji ya.”
**22:18** *Tnn., “mbegu yako.”

**23:6** *Au labda, “kiongozi mkuu.”

mbele yenu kwa kiasi kamili
cha fedha[a] ili niwe na mahali
pa kuwazikia watu wangu."[b]
**10** Sasa Efroni alikuwa
ameketi kati ya wana wa
Hethi. Kwa hiyo Efroni Mhi-
ti akamjibu Abrahamu mbele
ya wana wa Hethi, na mbele
ya wote walioingia katika la-
ngo la jiji,[c] akasema: **11** "Ha-
pana, bwana wangu! Nisikili-
ze. Ninakupa shamba hilo pa-
moja na pango lililomo. Nina-
kupa mbele ya wana wa watu
wangu. Mzike mtu wako ali-
yekufa." **12** Ndipo Abraha-
mu akainama chini mbele ya
wenyeji wa nchi **13** na ku-
mwambia hivi Efroni mbe-
le ya watu: "Tafadhali, nisi-
kilize! Nitakupa kiasi kamili
cha fedha kwa ajili ya shamba
hilo. Zichukue kutoka mikono-
ni mwangu, ili nimzike humo
mtu wangu aliyekufa."
**14** Kisha Efroni akamwa-
mbia Abrahamu: **15** "Bwa-
na wangu, nisikilize. Thama-
ni ya shamba hili ni sheke-
li 400 za fedha,* lakini hiyo
ni nini kati yangu na wewe?
Mzike mtu wako aliyekufa."
**16** Abrahamu akamsikiliza
Efroni, na Abrahamu akampi-
mia Efroni kiasi cha fedha ali-
chokuwa amemtajia mbele ya
wana wa Hethi, shekeli 400
za fedha* kulingana na uzito
uliokubaliwa na wafanyabia-
shara.[d] **17** Kwa hiyo shamba
la Efroni lililokuwa Makpela,
mbele ya Mamre—shamba na
pango lililokuwemo na miti
yote iliyokuwa ndani ya mi-
paka ya shamba hilo—lika-
thibitishwa kuwa **18** mali ya
Abrahamu aliyoinunua mbe-
le ya wana wa Hethi, mbele
ya wote walioingia katika la-
ngo la jiji lake. **19** Baada
ya hayo Abrahamu akamzika
Sara mke wake katika pango
la shamba la Makpela mbele
ya Mamre, yaani, Hebroni, ka-
tika nchi ya Kanaani. **20** Hi-
vyo wana wa Hethi wakamka-
bidhi Abrahamu lile shamba
pamoja na pango lililokuwemo
ili awazike watu wake humo.[a]

**24** Sasa Abrahamu aliku-
wa amezeeka, umri
wake ulikuwa umesonga,
na Yehova alikuwa amemba-
riki Abrahamu katika kila ja-
mbo.[b] **2** Abrahamu akamwa-
mbia mtumishi wake, aliye-
kuwa na umri mkubwa zai-
di nyumbani mwake, ambaye
alisimamia mali zake zote:[c]
"Tafadhali, weka mkono wako
chini ya paja langu, **3** nami
nitakuapisha kwa jina la Ye-
hova, Mungu wa mbingu na
Mungu wa dunia, kwamba hu-
tamchukulia mwanangu mke
kutoka kwa mabinti wa Wa-
kanaani, ninaoishi miongoni
mwao.[d] **4** Badala yake una-
paswa kwenda katika nchi ya-
ngu na kwa watu wangu wa
ukoo,[e] ukamchukulie mke
mwanangu Isaka."
**5** Lakini mtumishi huyo
akamuuliza: "Namna gani
mwanamke huyo akikataa
kuja pamoja nami katika nchi
hii? Je, nimrudishe mwana
wako katika nchi uliyotoka?"[f]
**6** Ndipo Abrahamu akamwa-
mbia: "Hakikisha kwamba hu-
mpeleki mwanangu huko.[g]
**7** Yehova Mungu wa mbingu-
ni, aliyenitoa katika nyumba
ya baba yangu na kutoka ka-
tika nchi ya watu wangu wa
ukoo[h] na ambaye alizungu-
mza nami na kuniapia:[i] 'Nitau-

---

**23:15, 16** *Shekeli moja ilikuwa na uzito wa gramu 11.4. Angalia Nyongeza B14.

**SURA YA 23**
a Mwa 23:15
b Mwa 25:9, 10; Mwa 49:29-33; Mwa 50:13, 14
c Ru 4:1
d Mdo 7:15, 16

**Safu ya 2**
a Mwa 25:9, 10; Mwa 49:29-33; Mwa 50:13, 14

**SURA YA 24**
b Mwa 13:2
c Mwa 15:2, 3
d Mwa 28:1; Kum 7:1, 3; 2Ko 6:14
e Mwa 22:20-23
f Mwa 11:27, 28; Mwa 15:7
g Ebr 11:15
h Mwa 12:1; Ebr 11:8
i Mik 7:20; Lu 1:72, 73; Ebr 6:13, 14

pa uzao wako*[a] nchi hii,’[b] ata-
mtuma malaika wake mbele
yako,[c] nawe hakika utamchu-
kulia mwanangu mke kutoka
huko.[d] **8** Lakini ikiwa mwa-
namke huyo atakataa kuja pa-
moja nawe, utakuwa huru ku-
tokana na kiapo hiki. Lakini
usimpeleke mwanangu huko.”
**9** Ndipo mtumishi huyo aka-
weka mkono wake chini ya
paja la Abrahamu bwana wake
na kumwapia kuhusu jambo
hilo.[e]

**10** Basi mtumishi huyo aka-
chukua ngamia kumi kati
ya ngamia wa bwana wake na
kuondoka, akiwa na vitu vi-
zuri vya kila aina kutoka kwa
bwana wake. Kisha akae-
nda zake Mesopotamia, kati-
ka jiji la Nahori. **11** Akawa-
pumzisha ngamia* kwenye ki-
sima cha maji kilichokuwa nje
ya jiji. Ilikuwa inaelekea jio-
ni, wakati ambapo wanawake
huenda kisimani kuteka maji.
**12** Kisha akasema: “Yehova
Mungu wa bwana wangu Abra-
hamu, tafadhali, nifanikishe
leo, na umtendee kwa upendo
wako mshikamanifu bwana
wangu Abrahamu. **13** Nime-
simama hapa kwenye chem-
chemi ya maji, na mabinti wa
watu wa jiji wanakuja kuteka
maji. **14** Na itukie kwamba
msichana nitakayemwambia,
‘Tafadhali, ushushe mtungi
wako ili ninywe maji,’ naye
aseme, ‘Kunywa, nami nita-
wanywesha ngamia wako pia,’
na awe ndiye uliyemchagulia
mtumishi wako, Isaka; na kwa
jambo hilo acha nijue kwa-
mba umemtendea bwana wa-
ngu kwa upendo wako mshi-
kamanifu.”

**15** Hata kabla hajamali-
za kuongea, Rebeka, binti
ya Bethueli[a] mwana wa Mil-
ka[b] mke wa Nahori,[c] ndugu ya
Abrahamu, akaja akiwa ame-
beba mtungi wa maji bega-
ni. **16** Basi msichana huyo
alikuwa mrembo sana, biki-
ra; hakuna mwanamume ye-
yote aliyekuwa amefanya ngo-
no naye. Akateremka chini
kwenye chemchemi, akaujaza
maji mtungi wake, kisha aka-
panda kurudi. **17** Mara moja
yule mtumishi akakimbia ili
akutane naye, akamwambia:
“Tafadhali, nipe maji kidogo
ninywe kutoka kwenye mtungi
wako.” **18** Msichana huyo
akasema: “Kunywa, bwana
wangu.” Ndipo akaushusha
haraka mtungi wake na kuu-
shikilia ili anywe maji.
**19** Alipomaliza kumpa maji
ya kunywa, akasema: “Nitate-
ka pia maji kwa ajili ya nga-
mia wako mpaka watosheke.”
**20** Kwa hiyo akamimina hara-
ka maji ya mtungi wake nda-
ni ya chombo cha kuwanywe-
shea wanyama, naye akaki-
mbia tena na tena kisimani
kuteka maji, akaendelea ku-
teka maji kwa ajili ya ngamia
wake wote. **21** Wakati huo
wote mwanamume huyo ali-
kuwa kimya akimtazama kwa
mshangao, akijiuliza kama Ye-
hova alikuwa amefanikisha
safari yake au la.

**22** Ngamia walipotosheka
kunywa maji, mwanamume
huyo akatoa na kumpa pete
ya puani ya dhahabu ye-
nye uzito wa nusu shekeli* na
bangili mbili za dhahabu ze-
nye uzito wa shekeli kumi,*

**SURA YA 24**
*a* Ebr 11:18
*b* Mwa 13:14, 15; Mwa 26:3, 4; Kum 34:4; Mdo 7:4, 5
*c* Ebr 1:7, 14
*d* Mwa 12:5
*e* Mwa 24:2, 3

**Safu ya 2**
*a* Mwa 22:23
*b* Mwa 11:29
*c* Mwa 11:26

**24:7** *Tnn., “mbegu yako.” **24:11** *Tnn., “Akawapigisha magoti ngamia.”

**24:22** *Shekeli moja ilikuwa na uzito wa gramu 11.4. Angalia Nyongeza B14.

**23** kisha akamuuliza: “Tafa-
dhali niambie, wewe ni binti
ya nani? Kuna nafasi katika
nyumba ya baba yako amba-
mo tunaweza kulala usiku
huu?” **24** Akamjibu: “Mimi
ni binti ya Bethueli[a] mwana
wa Milka, ambaye alimzalia
Nahori.”[b] **25** Akaendelea ku-
sema: “Tuna nyasi na chaku-
la kingi cha mifugo na pia ma-
hali mnapoweza kulala usiku.”
**26** Ndipo mwanamume huyo
akainama chini na kusujudu
mbele za Yehova **27** na kuse-
ma: “Yehova na asifiwe, Mu-
ngu wa bwana wangu Abraha-
mu, kwa maana hajaacha ku-
mtendea bwana wangu kwa
upendo wake mshikamanifu
na kwa uaminifu wake. Yeho-
va ameniongoza mpaka kwe-
nye nyumba ya ndugu za bwa-
na wangu.”

**28** Kisha msichana huyo
akakimbia kuwaambia watu
wa nyumbani mwa mama
yake kuhusu mambo hayo.
**29** Sasa Rebeka alikuwa na
ndugu aliyeitwa Labani.[c] Basi
Labani akakimbia kwenda ku-
kutana na huyo mwanamume
aliyekuwa nje kwenye chem-
chemi. **30** Labani alipoona
ile pete na zile bangili miko-
noni mwa dada yake na kuya-
sikia maneno ya Rebeka dada
yake, ambaye alikuwa akise-
ma, “Hivi ndivyo mwanamu-
me huyo alivyoniambia,” La-
bani alikwenda kukutana na
mwanamume huyo, ambaye
bado alikuwa amesimama ka-
ribu na ngamia wake kando ya
chemchemi. **31** Mara moja
akamwambia: “Njoo, wewe uli-
yebarikiwa na Yehova. Kwa
nini bado umesimama hapa
nje? Nimekutayarishia nyu-
mba na mahali kwa ajili
ya ngamia wako.” **32** Ndipo
mwanamume huyo akaingia
ndani ya nyumba, naye* aka-
wafungua ngamia na kuwapa
nyasi na chakula cha mifugo
na kuleta maji ya kuosha mi-
guu yake na miguu ya wanau-
me waliokuwa pamoja naye.
**33** Hata hivyo, chakula kili-
powekwa mbele yake, alise-
ma: “Sitakula mpaka niwaa-
mbie kilichonileta.” Kwa hiyo
Labani akamwambia: “Tua-
mbie!”

**34** Kisha akasema: “Mimi
ni mtumishi wa Abrahamu.[a]
**35** Na Yehova amembariki
sana bwana wangu, na ame-
mtajirisha sana kwa ku-
mpa kondoo na ng’ombe, fe-
dha na dhahabu, watumishi
wa kiume na wa kike, na
ngamia na punda.[b] **36** Isito-
she, Sara, mke wa bwana
wangu, akiwa amezeeka,[c] ali-
mzalia bwana wangu mwana,
na bwana wangu atampa kila
kitu alicho nacho.[d] **37** Kwa
hiyo bwana wangu aliniapisha
hivi: ‘Usimchukulie mwana-
ngu mke kutoka kwa mabinti
wa Wakanaani ambao ninai-
shi katika nchi yao.[e] **38** Ha-
pana, bali utaenda katika nyu-
mba ya baba yangu na katika
ukoo wangu,[f] nawe utamchu-
kulia mwanangu mke kutoka
huko.’[g] **39** Lakini nikamuuli-
za bwana wangu: ‘Namna gani
mwanamke huyo akikataa
kuja pamoja nami?’[h] **40** Aka-
niambia: ‘Yehova, ambaye ni-
metembea mbele zake,[i] ata-
mtuma malaika wake[j] pamo-
ja nawe, naye hakika ataifani-
kisha safari yako, nawe
utamchukulia mwanangu mke
kutoka katika ukoo wangu na

**24:32** *Huenda ni Labani.

SURA YA 24
*a* Mwa 22:23
*b* Mwa 11:29
*c* Mwa 25:20; Mwa 29:10

Safu ya 2
*a* Mwa 15:2, 3
*b* Mwa 12:15, 16; Mwa 13:2; Mwa 24:1
*c* Mwa 21:1, 2; Ro 4:19; Ebr 11:11
*d* Mwa 25:5
*e* Mwa 24:2, 3; Mwa 28:1
*f* Mwa 22:20-23
*g* Mwa 24:4
*h* Mwa 24:5
*i* Mwa 48:15
*j* Ebr 1:7, 14

kutoka katika nyumba ya
baba yangu.[a] **41** Utakuwa
huru kutokana na kiapo cha-
ko ikiwa utaenda katika ukoo
wangu nao wakatae kukupa
msichana huyo. Hilo litaku-
weka huru kutokana na kiapo
chako.’[b]

**42** “Nilipofika kwenye
chemchemi leo, nilisema: ‘Ye-
hova Mungu wa bwana wangu
Abrahamu, ikiwa utaifaniki-
sha safari yangu, **43** nimesi-
mama kwenye kisima. Itatukia
kwamba msichana[c] akija kute-
ka maji nitasema, “Tafadhali,
niruhusu ninywe maji kidogo
kutoka katika mtungi wako,”
**44** naye ataniambia, “Kunywa
maji, na pia nitateka maji kwa
ajili ya ngamia wako.” Mwa-
namke huyo na awe ndiye
ambaye Yehova amemchagu-
lia mwana wa bwana wangu.’[d]

**45** “Kabla sijamaliza kuse-
ma maneno hayo moyoni
mwangu, Rebeka akatokea
akiwa amebeba mtungi bega-
ni, akateremka mpaka kwe-
nye chemchemi na kuanza
kuteka maji. Ndipo nikamwa-
mbia: ‘Tafadhali, nipe maji
ninywe.’[e] **46** Kwa hiyo akau-
shusha haraka mtungi wake
kutoka begani mwake, akase-
ma: ‘Kunywa maji,[f] nami nita-
wanywesha pia ngamia wako.’
Basi nikanywa maji, naye aka-
wanywesha pia ngamia wa-
ngu. **47** Baada ya hayo ni-
kamuuliza, ‘Wewe ni binti ya
nani?’ akajibu, ‘Binti ya Be-
thueli mwana wa Nahori,
ambaye Milka alimzalia.’ Kwa
hiyo nikamvisha pete puani
na bangili mikononi mwake.[g]
**48** Nami nikainama chini na
kusujudu mbele za Yehova na
kumsifu Yehova Mungu wa
bwana wangu Abrahamu,[h] ali-
yekuwa ameniongoza kwenye
njia inayofaa ili nimchukue
binti ya ndugu ya bwana wa-
ngu kwa ajili ya mwana wake.
**49** Na sasa niambieni ikiwa
mnataka kumtendea bwana
wangu kwa upendo mshika-
manifu na uaminifu; lakini iki-
wa sivyo, niambieni, ili nijue
jambo la kufanya.”*[a]

**50** Ndipo Labani na Be-
thueli wakajibu: “Jambo hili
limetoka kwa Yehova. Hatu-
wezi kukuambia ndio au la.*
**51** Rebeka ndiye huyu hapa.
Mchukue uende, na awe mke
wa mwana wa bwana wako,
kama Yehova alivyosema.”
**52** Mtumishi wa Abrahamu
aliposikia maneno yao, mara
moja akainama chini kifudi-
fudi mbele za Yehova. **53** Na
mtumishi huyo akaanza ku-
toa vito vya fedha na dhaha-
bu na mavazi na kumpa Rebe-
ka, naye akampa ndugu
yake na mama yake vitu vye-
nye thamani. **54** Kisha mtu-
mishi huyo na wanaume wa-
liokuwa pamoja naye waka-
la na kunywa, nao wakalala
huko usiku huo.

Alipoamka asubuhi alisema:
“Niruhusuni niende kwa bwa-
na wangu.” **55** Lakini ndu-
gu na mama ya Rebeka waka-
mwambia: “Acha msichana
huyu akae nasi kwa anga-
lau siku kumi. Kisha anawe-
za kwenda.” **56** Lakini aka-
waambia: “Msinicheleweshe,
kwa maana Yehova ameifa-
nikisha safari yangu. Niru-
husuni niondoke, ili niende
kwa bwana wangu.” **57** Kwa
hiyo wakasema: “Acha tumwi-
te msichana huyo tumuulize.”

SURA YA 24
*a* Mwa 11:25
*b* Mwa 24:9
*c* Mwa 24:16
*d* Mwa 24:14
*e* Mwa 24:15, 17
*f* Mwa 24:18
*g* Mwa 24:22, 23
*h* Mwa 24:27

Safu ya 2
*a* Mwa 24:8

**24:49** *Tnn., “ili niende mkono wa kulia au wa kushoto.” **24:50** *Au “Hatuwezi kukuambia jambo jema au baya.”

**58** Wakamwita Rebeka na ku-
muuliza: “Je, utakwenda na
mtu huyu?” Akajibu: “Niko ta-
yari kwenda.”

**59** Basi wakamruhusu Re-
beka[a] dada yao na mlezi
wake*[b] waende pamoja na
mtumishi wa Abrahamu na
watu wake. **60** Nao waka-
mbariki Rebeka na kumwa-
mbia: “Dada yetu, na uwe ma-
elfu mara elfu kumi,* na uzao
wako umiliki# lango la△ wale
wanaowachukia.”[c] **61** Kisha
Rebeka na vijakazi wake wa-
kainuka, wakapanda ngamia,
na kumfuata mtumishi huyo.
Kwa hiyo mtumishi huyo aka-
mchukua Rebeka na kuo-
ndoka.

**62** Sasa Isaka alikuwa ame-
toka upande wa Beer-lahai-
roi,[d] kwa maana alikuwa akii-
shi katika nchi ya Negebu.[e]
**63** Na Isaka alikuwa nje aki-
tembea shambani akitafaka-
ri[f] jioni giza linapokaribia kui-
ngia. Alipoinua macho yake,
tazama, aliona ngamia wakija!
**64** Rebeka alipoinua macho,
alimwona Isaka, akashuka ha-
raka kutoka kwenye ngamia.
**65** Kisha akamuuliza mtumi-
shi wa Abrahamu: “Mwana-
mume yule anayetembea sha-
mbani akija kutupokea ni
nani?” Mtumishi huyo akajibu:
“Ni bwana wangu.” Kwa hiyo
Rebeka akachukua shela yake
na kujifunika. **66** Na mtumi-
shi huyo akamwambia Isaka
mambo yote aliyokuwa amefa-
nya. **67** Kisha Isaka akampe-
leka Rebeka ndani ya hema
la Sara mama yake.[g] Hivyo
akamchukua Rebeka, akawa
mke wake; Isaka akampenda,[a]
akafarijika baada ya kifo cha
mama yake.[b]

**25** Kisha Abrahamu akaoa
mke mwingine, naye
aliitwa Ketura. **2** Baada ya
muda Ketura akamzalia Abra-
hamu watoto hawa: Zimrani,
Yokshani, Medani, Midiani,[c]
Ishbaki, na Shua.[d]

**3** Yokshani akamzaa She-
ba na Dedani.

Wana wa Dedani walikuwa
Ashurimu, Letushimu, na
Leumimu.

**4** Wana wa Midiani wa-
likuwa Efa, Eferi, Hanoki,
Abida, na Eldaa.

Hao wote walikuwa wana wa
Ketura.

**5** Baadaye Abrahamu ali-
mpa Isaka[e] kila kitu alicho-
kuwa nacho, **6** lakini Abra-
hamu akawapa zawadi wana
wa masuria wake. Alipokuwa
bado hai, akawaagiza waende
upande wa mashariki, mba-
li na Isaka mwanawe,[f] katika
nchi ya Mashariki. **7** Abra-
hamu aliishi miaka 175. **8** Ki-
sha Abrahamu akakata pumzi
na kufa baada ya kuishi mai-
sha marefu, akiwa amezee-
ka na kuridhika, naye akazi-
kwa pamoja na watu wake.*
**9** Isaka na Ishmaeli wanawe
wakamzika katika pango la
Makpela kwenye shamba la
Efroni mwana wa Zohari Mhi-
ti, lililo mbele ya Mamre,[g]
**10** shamba ambalo Abraha-
mu alinunua kutoka kwa wana
wa Hethi. Abrahamu alizi-
kwa huko pamoja na Sara mke
wake.[h] **11** Baada ya kifo cha

---

**24:59** *Yaani, mlezi wake ambaye sasa alikuwa kijakazi wake. **24:60** *Au “na uwe mama ya maelfu ya makumi ya maelfu.” #Tnn., “mbegu yako imiliki.” △Au “majiji ya.”

**25:8** *Tnn., “akakusanywa kwa watu wake.” Huu ni msemo wa kishairi unaorejelea kifo.

---

**SURA YA 24**
a Mwa 28:5
b Mwa 35:8
c Mwa 22:15, 17
d Mwa 16:14; Mwa 25:11
e Mwa 12:9; Mwa 20:1; Hes 13:22; Amu 1:9
f Zb 77:12; Zb 143:5
g Ebr 11:9

**Safu ya 2**
a Mwa 26:8
b Mwa 23:2, 19

**SURA YA 25**
c Mwa 37:28; Kut 2:15; Hes 31:2; Amu 6:2
d 1Nya 1:32, 33
e Mwa 24:36
f Mwa 21:14
g Mwa 23:8, 9; Mwa 49:29, 30
h Mwa 23:2, 19

Abrahamu, Mungu aliendelea
kumbariki Isaka mwanawe,[a]
na Isaka alikuwa akikaa kari-
bu na Beer-lahai-roi.[b]

**12** Hii ndiyo historia ya
Ishmaeli[c] mwana wa Abraha-
mu ambaye Hagari[d] Mmisri,
kijakazi wa Sara, alimzalia
Abrahamu.

**13** Haya ndiyo majina ya
wana wa Ishmaeli, kulinga-
na na asili za koo zao: Ne-
bayothi[e] mzaliwa wa kwanza
wa Ishmaeli, kisha Kedari,[f]
Adbeeli, Mibsamu,[g] **14** Mi-
shma, Duma, Masa, **15** Ha-
dadi, Tema, Yeturi, Nafishi, na
Kedema. **16** Hao ndio wana
wa Ishmaeli, na hayo ndiyo
majina yao kulingana na ma-
kao yao na kulingana na ka-
mbi zao,* wakuu 12 kulingana
na koo zao.[h] **17** Na Ishmae-
li aliishi miaka 137. Kisha aka-
kata pumzi na kufa, naye aka-
zikwa pamoja na watu wake.*
**18** Nao wakaanza kuishi kati-
ka nchi ya Havila[i] karibu na
Shuri,[j] karibu na Misri, mpa-
ka Ashuru. Aliishi karibu na
ndugu zake wote.*[k]

**19** Na hii ndiyo historia ya
Isaka mwana wa Abrahamu.[l]

Abrahamu alimzaa Isaka.
**20** Isaka alikuwa na umri
wa miaka 40 alipomwoa Re-
beka, binti ya Bethueli,[m]
Mwaramu wa Padan-aramu,
dada ya Labani yule Mwara-
mu. **21** Naye Isaka akaende-
lea kumsihi Yehova kumhusu
mke wake kwa sababu aliku-
wa tasa; kwa hiyo Yehova aka-
sikiliza ombi lake, na Rebe-
ka mke wake akapata mi-
mba. **22** Na wana walioku-
wa tumboni mwake wakaanza
kupambana,[a] akasema: "Iki-
wa hivi ndivyo mambo yali-
vyo, kwa nini niendelee kui-
shi?" Basi akamuuliza Yehova
kuhusu jambo hilo. **23** Yeho-
va akamwambia: "Mataifa ma-
wili yamo tumboni mwako,[b]
na mataifa mawili yatatenga-
nishwa kutoka ndani yako;[c] na
taifa moja litakuwa na ngu-
vu kuliko lingine,[d] na mkubwa
atamtumikia mdogo."[e]

**24** Wakati wake wa kuzaa
ulipofika, tazama! mapa-
cha walikuwa tumboni mwa-
ke. **25** Kisha wa kwanza aka-
toka, mwili wake wote uliku-
wa mwekundu kama vazi la
manyoya,[f] kwa hiyo wakampa
jina Esau.*[g] **26** Kisha ndugu
yake akatoka na mkono wake
ulikuwa umeshika kisigino
cha Esau,[h] kwa hiyo akampa
jina Yakobo.*[i] Isaka alikuwa
na umri wa miaka 60 Rebeka
alipowazaa.

**27** Wavulana hao wali-
poendelea kukua, Esau aka-
wa mwindaji stadi,[j] mtu wa
mbugani, lakini Yakobo
akawa mtu asiye na lawa-
ma, anayekaa katika mahe-
ma.[k] **28** Na Isaka alimpenda
Esau kwa sababu alikuwa aki-
mletea nyama za porini, la-
kini Rebeka alimpenda Yako-
bo.[l] **29** Siku moja Yakobo ali-
pokuwa akichemsha mchuzi,
Esau alirudi kutoka mbuga-
ni akiwa amechoka. **30** Kwa
hiyo Esau akamwambia Yako-
bo: "Fanya haraka, tafadhali,

**SURA YA 25**
a Mwa 17:19 Mwa 26:12-14
b Mwa 16:14
c Mwa 16:10, 11
d Gal 4:24
e Mwa 36:2, 3 Isa 60:7
f Zb 120:5 Yer 49:28 Eze 27:21
g 1Nya 1:29-31
h Mwa 17:20
i 1Sa 15:7
j Mwa 16:7, 8
k Mwa 16:11, 12
l Mwa 22:2 Mt 1:1, 2
m Mwa 22:23

**Safu ya 2**
a Ro 9:10
b Zb 139:15
c Mwa 36:31 Hes 20:14
d Mwa 27:29, 30 Kum 2:4
e 2Sa 8:14 Mal 1:2, 3 Ro 9:10-13
f Mwa 27:11
g Mwa 27:32 Mwa 36:9 Mal 1:3
h Ho 12:3
i Mwa 27:36
j Mwa 27:3, 5
k Ebr 11:9
l Mwa 27:6, 7, 46

**25:16** *Au "kambi zao zilizozingirwa na kuta." **25:17** *Tnn., "akakusanywa kwa watu wake." Huu ni msemo wa kishairi unaorejelea kifo. **25:18** *Au labda, "Aliishi kwa uhasama na ndugu zake wote."

**25:25** *Maana yake "Mwenye Nywele Nyingi." **25:26** *Maana yake "Anayeshika Kisigino; Anayechukua Nafasi ya Mwingine."

nipe kiasi kidogo cha mchu-
zi huo mwekundu,* kwa maa-
na nimechoka sana!”# Ndiyo
sababu alipewa jina Edomu.△[a]
**31** Ndipo Yakobo akamwa-
mbia: “Kwanza niuzie haki
yako ya mzaliwa wa kwanza!”[b]
**32** Esau akasema: “Ninakari-
bia kufa! Haki ya kuzaliwa ina
faida gani kwangu?” **33** Ya-
kobo akamwambia: “Niapie
kwanza!” Basi akamwapia na
kumuuzia Yakobo haki yake ya
mzaliwa wa kwanza.[c] **34** Ndi-
po Yakobo akampa Esau mka-
te na mchuzi wa dengu, aka-
la na kunywa, kisha akainuka
na kwenda zake. Hivyo, Esau
akaidharau haki yake ya ku-
zaliwa.

**26** Sasa kulikuwa na njaa
kali nchini, mbali na ile
njaa kali ya kwanza iliyotokea
siku za Abrahamu,[d] kwa hiyo
Isaka akaenda Gerari kwa
Abimeleki mfalme wa Wafili-
sti. **2** Kisha Yehova aka-
mtokea Isaka na kumwambia:
“Usishuke kwenda Misri. Kaa
katika nchi nitakayokuonye-
sha. **3** Kaa kama mgeni ka-
tika nchi hii,[e] nami nitaende-
lea kuwa pamoja nawe na ku-
kubariki kwa sababu nitaku-
pa wewe na uzao wako* nchi
zote hizi,[f] nami nitatimiza kia-
po hiki nilichomwapia Abra-
hamu baba yako:[g] **4** ‘Nitau-
fanya uzao* wako uwe mwi-
ngi kama nyota za mbinguni;[h]
nami nitaupa uzao* wako nchi
zote hizi;[i] na kupitia uzao*
wako mataifa yote ya dunia
yatajipatia baraka,’[j] **5** kwa
sababu Abrahamu aliisikiliza
sauti yangu na kuendelea ku-
tii matakwa yangu, amri za-
ngu, maagizo yangu, na she-
ria zangu.”[a] **6** Kwa hiyo Isa-
ka akaendelea kuishi Gerari.[b]
**7** Wanaume wa huko wali-
pomuuliza kuhusu mke wake,
alikuwa akisema: “Huyu ni
dada yangu.”[c] Aliogopa ku-
sema, “Ni mke wangu,” kwa
kuwa alisema, “Huenda wa-
naume hawa wakaniua kwa
sababu ya Rebeka,” kwa maa-
na alikuwa mrembo sana.[d]
**8** Baada ya muda kupita, Abi-
meleki mfalme wa Wafilisti
alikuwa akiangalia nje diri-
shani, akamwona Isaka aki-
mwonyesha mahaba* Rebe-
ka mke wake.[e] **9** Mara moja
Abimeleki akamwita Isaka na
kumwambia: “Kumbe ni mke
wako! Mbona ulisema, ‘Huyu
ni dada yangu’?” Isaka aka-
mwambia: “Nilisema hivyo
kwa sababu niliogopa nita-
uawa kwa sababu yake.”[f]
**10** Lakini Abimeleki akamuu-
liza: “Ni jambo gani hili uli-
lotutendea?[g] Ingekuwa rahi-
si kwa yeyote kulala na
mke wako, nawe ungetuletea
hatia!”[h] **11** Ndipo Abimeleki
akawaamuru watu wote aki-
sema: “Yeyote atakayemgusa
mtu huyu na mke wake haki-
ka atauawa!”
**12** Na Isaka akaanza kupa-
nda mbegu katika nchi hiyo,
na mwaka huo alivuna mara
100 zaidi ya mbegu alizopa-
nda, kwa kuwa Yehova aliku-
wa akimbariki.[i] **13** Mwa-
namume huyo akatajirika,
naye akaendelea kupata ufa-
nisi mpaka akawa tajiri
sana. **14** Alipata makundi ya
kondoo na makundi ya ng’o-

SURA YA 25
*a* Mwa 36:1
*b* Kum 21:16, 17
*c* Ebr 12:16

SURA YA 26
*d* Mwa 12:10
*e* Mwa 20:1; Ebr 11:8, 9
*f* Mwa 12:7; Mwa 15:18
*g* Mwa 22:16-18; Zb 105:9-11; Ebr 6:13, 14
*h* Mwa 15:1, 5; Ebr 11:12
*i* Kum 34:4
*j* Mwa 12:1-3; Mdo 3:25; Gal 3:8

Safu ya 2
*a* Mwa 17:10, 23; Mwa 22:3, 12; Ebr 11:8; Yak 2:21
*b* Mwa 26:17
*c* Mwa 12:11-13
*d* Mwa 24:16
*e* Mwa 24:67
*f* Mwa 20:11
*g* Mwa 12:18
*h* Mwa 20:9
*i* Mwa 24:34, 35

**25:30** *Tnn., “chekundu, hiki cheku-ndu.” #Au “nina njaa kali.” △Maana yake “Mwekundu.” **26:3** *Tnn., “mbegu yako.” **26:4** *Tnn., “mbegu.”

**26:8** *Au “akimkumbatia.”

mbe na kundi kubwa la watu-
mishi,[a] nao Wafilisti wakaanza
kumwonea wivu.
**15** Kwa hiyo Wafilisti waka-
chukua udongo na kuvifukia
visima vyote ambavyo watu-
mishi wa baba yake waliku-
wa wamechimba siku za Abra-
hamu.[b] **16** Kisha Abimeleki
akamwambia Isaka: “Ondoka
katika eneo letu, kwa saba-
bu umekuwa na nguvu nyingi
kuliko sisi.” **17** Kwa hiyo Isa-
ka akaondoka huko na kupi-
ga kambi katika bonde* la Ge-
rari[c] na kuanza kuishi huko.
**18** Na Isaka akavichimbua vi-
sima vilivyokuwa vimechi-
mbwa katika siku za Abraha-
mu baba yake lakini ambavyo
Wafilisti walivifukia baada ya
Abrahamu kufa,[d] akavipa ma-
jina yaleyale ambayo baba
yake alivipa.[e]
**19** Watumishi wa Isaka wa-
lipokuwa wakichimba bonde-
ni,* walipata kisima cha maji
safi. **20** Nao wachungaji wa
Gerari wakaanza kugomba-
na na wachungaji wa Isaka,
wakisema: “Maji haya ni
yetu!” Basi akakiita kisima
hicho Eseki,* kwa sababu wa-
likuwa wamegombana naye.
**21** Nao wakaanza kuchimba
kisima kingine, wakaanza ku-
kigombania pia. Basi akakii-
ta Sitna.* **22** Baadaye akao-
ndoka huko na kuchimba ki-
sima kingine, lakini hawaku-
kigombania. Basi akakiita
Rehobothi* na kusema: “Ni
kwa sababu sasa Yehova
ametupa nafasi ya kutosha
naye ametufanya tuongezeke
nchini.”[f]

**26:17** * Au “korongo.” **26:19** * Au “koro-
ngoni.” **26:20** * Maana yake “Ugomvi.”
**26:21** * Maana yake “Shtaka.” **26:22**
* Maana yake “Maeneo Makubwa.”

**SURA YA 26**
*a* Mwa 12:16
*b* Mwa 21:27, 30
*c* Mwa 10:19, Mwa 20:1
*d* Mwa 21:25
*e* Mwa 21:31
*f* Mwa 17:5, 6, Mwa 28:1, 3

**23** Kisha akapanda kutoka
huko na kwenda Beer-sheba.[a]
**24** Yehova akamtokea usi-
ku huo na kumwambia: “Mimi
ni Mungu wa Abrahamu baba
yako.[b] Usiogope,[c] kwa maana
niko pamoja nawe, nami ni-
takubariki na kufanya uzao*
wako uwe mwingi kwa sa-
babu ya Abrahamu mtumishi
wangu.”[d] **25** Basi akajenga
madhabahu huko na kuliitia
jina la Yehova.[e] Na Isaka aka-
piga hema lake huko,[f] na wa-
tumishi wake wakachimba ki-
sima huko.
**26** Baadaye Abimeleki aka-
mtembelea kutoka Gerari
akiwa pamoja na Ahuzathi
mshauri wake na Fikoli mkuu
wa jeshi lake.[g] **27** Basi Isaka
akawauliza: “Kwa nini mme-
nitembelea, ilhali mlinichu-
kia na kunifukuza katika eneo
lenu?” **28** Wakamwambia:
“Tumeona wazi kwamba Ye-
hova amekuwa pamoja nawe.[h]
Basi tukasema, ‘Tafadhali, na
kuwe na kiapo cha wajibu kati
yetu sisi na wewe, na tufanye
agano pamoja nawe[i] **29** kwa-
mba hutatutendea jambo lo-
lote baya kama vile ambavyo
hatujakudhuru, kama ujuavyo
tulikutendea mema tu na tuli-
kuruhusu uende zako kwa
amani. Sasa wewe ni mba-
rikiwa wa Yehova.’” **30** Kisha
akawafanyia karamu, nao wa-
kala na kunywa. **31** Asubuhi
wakaamka mapema na kufa-
nya kiapo kati yao.[j] Kisha Isa-
ka akawaruhusu waende zao,
nao wakaondoka kwa amani.
**32** Siku hiyo watumishi wa
Isaka walikuja na kumwambia
kuhusu kisima walichoku-
wa wamechimba,[k] wakasema:

**Safu ya 2**
*a* Mwa 21:31
*b* Mwa 17:1, Mwa 28:13
*c* Mwa 15:1
*d* Mwa 17:19, Zb 105:9-11
*e* Mwa 12:8, 9
*f* Ebr 11:9
*g* Mwa 21:32
*h* Mwa 21:22
*i* Mwa 21:27
*j* Mwa 21:22-24
*k* Mwa 26:18

**26:24** * Tnn., “mbegu.”

“Tumepata maji!” **33** Kwa
hiyo akakiita Shiba. Ndiyo sa-
babu tangu siku hiyo jiji hilo
linaitwa Beer-sheba.[a]

**34** Esau alipokuwa na umri
wa miaka 40, alimwoa Yudithi
binti ya Beeri Mhiti na pia Ba-
semathi binti ya Eloni Mhiti.[b]
**35** Walikuwa chanzo cha hu-
zuni kubwa* kwa Isaka na Re-
beka.[c]

**27** Sasa Isaka alipozeeka
na macho yake yalipo-
kuwa yamedhoofika sana asi-
weze kuona, alimwita Esau[d]
mwanawe mkubwa na kumwa-
mbia: “Mwanangu!” Naye aka-
mjibu: “Naam, baba!” **2** Isa-
ka akamwambia: “Sasa nime-
zeeka. Sijui nitakufa lini.
**3** Basi sasa hivi, tafadhali,
chukua silaha zako, podo lako
na upinde wako, uende mbu-
gani ukaniwindie mnyama wa
mwituni.[e] **4** Kisha unipikie
chakula kitamu ninachokipe-
nda sana. Nami nitakila ili ni-
kubariki kabla sijafa.”

**5** Hata hivyo, Rebeka ali-
kuwa akisikiliza Isaka alipo-
kuwa akizungumza na Esau
mwanawe. Kisha Esau akae-
nda mbugani kuwinda mnya-
ma wa mwituni na kumleta.[f]
**6** Basi Rebeka akamwambia
Yakobo mwanawe:[g] “Nimetoka
kumsikia baba yako akizungu-
mza na ndugu yako Esau na
kumwambia, **7** ‘Niletee nya-
ma ya porini, unipikie chakula
kitamu. Kisha unipe nile ili ni-
kubariki mbele za Yehova kab-
la sijafa.’[h] **8** Na sasa, mwa-
nangu, sikiliza kwa makini na
ufanye ninayokuagiza.[i] **9** Ta-
fadhali, nenda kundini unile-
tee wanambuzi wawili walio
bora, ili nimpikie baba yako
chakula kitamu, kama ana-
vyopenda. **10** Kisha mpele-
kee baba yako ale, ili akubari-
ki kabla hajafa.”

**11** Yakobo akamwambia Re-
beka mama yake: “Lakini Esau
ndugu yangu ni mwanamume
mwenye nywele nyingi,[a] na
ngozi yangu ni laini. **12** Ita-
kuwaje baba akinigusa?[b] Bila
shaka ataona ninamdhihaki,
nami nitajiletea laana badala
ya baraka.” **13** Ndipo mama
yake akamwambia: “Mwana-
ngu, laana ambayo ingeku-
pata na inipate mimi. Fa-
nya tu ninayokwambia na ue-
nde, niletee wanambuzi hao.”[c]
**14** Basi akaenda, akawachu-
kua na kumletea mama yake,
na mama yake akapika chaku-
la kitamu, kama tu baba
yake alivyopenda. **15** Baada
ya hayo Rebeka akaingia nyu-
mbani na kuchukua mavazi
bora zaidi ya Esau mwana-
we mkubwa, akamvisha Yako-
bo mwanawe mdogo.[d] **16** Pia
akamvisha ngozi za wanambu-
zi hao mikononi na pia kwe-
nye sehemu isiyo na nywele
shingoni.[e] **17** Kisha akampa
Yakobo mwanawe chakula ki-
tamu alichopika na mkate
aliokuwa ameoka.[f]

**18** Kwa hiyo akaingia kwa
baba yake na kusema: “Baba!”
naye akajibu: “Naam! Wewe
ni nani, mwanangu?” **19** Ya-
kobo akamwambia baba yake:
“Mimi ni Esau mzaliwa wako
wa kwanza.[g] Nimefanya kama
ulivyoniambia. Keti tafadha-
li, ule nyama niliyokupikia ili
unibariki.”[h] **20** Ndipo Isaka
akamuuliza mwanawe: “Mwa-
nangu, umepataje mawindo
haraka sana hivyo?” Akajibu:
“Ni kwa sababu Yehova Mu-

**SURA YA 26**
a Amu 20:1
b Mwa 36:2, 3
c Mwa 27:46; Mwa 28:8

**SURA YA 27**
d Mwa 25:28
e Mwa 25:27
f Mwa 27:30
g Mwa 25:28
h Mwa 27:30, 31
i Mwa 27:13, 43

**Safu ya 2**
a Mwa 25:25; Mwa 27:23
b Mwa 27:21
c Mwa 27:8, 43
d Mwa 25:23, 26
e Mwa 25:25; Mwa 27:11
f Mwa 27:9
g Mwa 25:31-33; Ro 9:10-12
h Mwa 27:4

**26:35** *Tnn., “uchungu mkali wa ro-
honi.”

ngu wako alinileteа." **21** Ki-
sha Isaka akamwambia Yako-
bo: "Tafadhali mwanangu, ka-
ribia ili nikuguse, nijue ikiwa
wewe kwa kweli ni mwanangu
Esau au la."[a] **22** Kwa hiyo
Yakobo akamkaribia Isaka
baba yake, naye akamgusa, ki-
sha akasema: "Sauti ni sau-
ti ya Yakobo, lakini mikono ni
mikono ya Esau."[b] **23** Haku-
mtambua kwa sababu mikono
yake ilikuwa na nywele nyingi
kama mikono ya Esau ndugu
yake. Kwa hiyo akambariki.[c]
**24** Kisha akamuuliza: "Je, kwe-
li wewe ni mwanangu Esau?"
akajibu: "Ni mimi." **25** Hala-
fu akamwambia: "Mwanangu,
niletee nyama ya porini nile,
kisha nitakubariki." Kwa hiyo
akamletea, naye akala, pia
akamletea divai, naye aka-
nywa. **26** Kisha Isaka baba
yake akamwambia: "Njoo ka-
ribu, tafadhali, unibusu, mwa-
nangu."[d] **27** Kwa hiyo aka-
karibia na kumbusu, akasi-
kia harufu ya mavazi yake.[e]
Kisha akambariki na kusema:
"Tazama, harufu ya mwana-
ngu ni kama harufu ya sha-
mba ambalo Yehova ame-
bariki. **28** Mungu wa kweli
na akupe umande wa mbingu[f]
na udongo wenye rutuba du-
niani,[g] na wingi wa nafaka na
divai mpya.[h] **29** Mataifa na
yakutumikie, mataifa na yai-
name chini mbele yako. Uwe
bwana juu ya ndugu zako, na
wana wa mama yako na wai-
name chini mbele yako.[i] Alaa-
niwe kila mtu anayekulaani,
na abarikiwe kila mtu anaye-
kubariki."[j]
**30** Sasa Isaka alipomaliza
tu kumbariki Yakobo na
Yakobo alipotoka tu mbele ya
Isaka baba yake, Esau ndu-
gu yake akarudi kutoka mawi-
ndoni.[a] **31** Yeye pia akapika
chakula kitamu na kumletea
baba yake, akamwambia baba
yake: "Baba, amka ule nya-
ma niliyokuletea, ili unibari-
ki." **32** Basi Isaka baba yake
akamuuliza: "Wewe ni nani?"
akamjibu: "Mimi ni mwana
wako, mzaliwa wako wa kwa-
nza, Esau."[b] **33** Kisha Isaka
akaanza kutetemeka kwa ngu-
vu sana, akasema: "Ni nani
basi aliyewinda na kuniletea
nyama? Tayari niliila kabla
hujafika, nami nikambariki
—naye hakika atabarikiwa!"
**34** Aliposikia maneno ya
baba yake, Esau akaanza ku-
lia kwa sauti kubwa mno na
kwa uchungu mwingi na ku-
mwambia baba yake: "Ni-
bariki mimi, naam, mimi pia,
baba yangu!"[c] **35** Lakini aka-
mwambia: "Ndugu yako aliku-
ja kwa udanganyifu ili apa-
te baraka uliyopaswa kupata."
**36** Esau akamwambia: "Je,
hiyo ndiyo sababu anaitwa Ya-
kobo,* ili achukue nafasi ya-
ngu mara mbili?[d] Tayari ame-
chukua haki yangu ya mzali-
wa wa kwanza,[e] na sasa ame-
chukua baraka yangu!"[f] Kisha
akauliza: "Hukuniachia bara-
ka yoyote?" **37** Lakini Isaka
akamjibu Esau: "Tazama, ni-
memweka awe bwana juu
yako,[g] nami nimempa ndugu
zake wote wawe watumishi
wake, nami nimempa nafaka
na divai mpya ili kumtegeme-
za.[h] Mwanangu, ni nini kili-
chobaki ninachoweza kukufa-
nyia?"
**38** Esau akamwambia baba
yake: "Baba, je, una baraka
moja tu? Nibariki mimi, naam,

SURA YA 27
a Mwa 27:11, 12
b Mwa 27:16
c Ebr 11:20
d Mwa 48:10
e Mwa 25:27; Mwa 27:15
f Kum 11:11
g Hes 13:26, 27
h Mwa 27:37; Kum 7:13
i Mwa 25:23
j Mwa 12:1, 3; Mwa 28:1, 3; Mwa 31:42; Eze 25:12, 13

Safu ya 2
a Mwa 27:3
b Mwa 25:25, 31; Ebr 12:16
c Ebr 12:16, 17
d Mwa 25:26; Mwa 32:28; Ho 12:3
e Mwa 25:32-34
f Mwa 27:28
g Mwa 25:23; Mwa 27:29; Ro 9:10, 12
h Kum 33:28

**27:36** *Maana yake "Anayeshika Kisigino; Anayechukua Nafasi ya Mwingine."

moja tu? Nibariki mimi, naam,
mimi pia, baba yangu!” Ndipo
Esau akalia kwa sauti kubwa
na kububujikwa na machozi.[a]
**39** Basi Isaka baba yake aka-
mwambia:

“Tazama, makao yako ya-
takuwa mbali na udongo we-
nye rutuba duniani, na mbali
na umande wa mbingu.[b]
**40** Na kwa upanga wako utai-
shi,[c] nawe utamtumikia ndu-
gu yako.[d] Lakini utakaposhi-
ndwa kuvumilia, hakika utai-
vunja nira yake kutoka shi-
ngoni mwako.”[e]

**41** Hata hivyo, Esau akawa
na chuki kali dhidi ya Yakobo
kwa sababu ya baraka ambayo
baba yake alikuwa amempa,[f]
na Esau akawa akisema mo-
yoni mwake: “Siku za kumwo-
mbolezea baba yangu zinaka-
ribia.[g] Zitakapokwisha nita-
muua Yakobo ndugu yangu.”
**42** Rebeka alipoambiwa ma-
neno ya Esau mwana wake
mkubwa, mara moja akaagi-
za Yakobo mwana wake mdo-
go aitwe, akamwambia: “Ta-
zama! Esau ndugu yako
anapanga kukuua ili kulipi-
za kisasi.* **43** Sasa mwana-
ngu, fanya ninayokwambia.
Ondoka, ukimbilie kwa Laba-
ni ndugu yangu kule Harani.[h]
**44** Ishi naye kwa muda mpaka
ghadhabu ya ndugu yako itu-
lie, **45** mpaka hasira ambayo
ndugu yako anayo kukuelekea
ipungue, naye asahau mambo
uliyomtendea. Kisha nitatuma
ujumbe ili urudi kutoka huko.
Kwa nini niwapoteze nyote
wawili siku moja?”

**46** Baada ya hayo Rebeka
akawa akimwambia Isaka: “Ni-
nachukia maisha yangu kwa
sababu ya mabinti wa Hethi.[a]
Yakobo akioa mke kutoka kwa
mabinti wa Hethi, kama mabi-
nti hawa wa nchi hii, maisha
yangu yana faida gani?”[b]

**28** Basi Isaka akamwita Ya-
kobo, akambariki na
kumwamuru hivi: “Usioe
mke kutoka kwa mabinti wa
Kanaani.[c] **2** Nenda Padan-
aramu katika nyumba ya Be-
thueli, baba ya mama yako, na
uoe mke kutoka kwa mabinti
wa Labani,[d] ndugu ya mama
yako. **3** Mungu Mweza-Yote
atakubariki na kukufanya
uwe na wazao wengi na
kuongezeka, nawe hakika uta-
kuwa kusanyiko la matai-
fa.[e] **4** Naye atakupa wewe na
uzao wako* baraka ambayo
alimwahidi Abrahamu,[f] ili ui-
miliki nchi ambamo umeku-
wa ukiishi kama mgeni, nchi
ambayo Mungu alimpa Abra-
hamu.”[g]

**5** Kwa hiyo Isaka akamru-
husu Yakobo aondoke, naye
akaenda Padan-aramu kwa
Labani mwana wa Bethueli
Mwaramu,[h] ndugu ya Rebeka,[i]
mama ya Yakobo na Esau.

**6** Esau akaona kwamba Isa-
ka alikuwa amembariki Ya-
kobo na kumwambia aende
Padan-aramu kuoa mke kuto-
ka huko na kwamba alipomba-
riki, alimwamuru, “Usioe mke
kutoka kwa mabinti wa Ka-
naani,”[j] **7** na kwamba Yako-
bo alimtii baba yake na
mama yake na kwenda Padan-
aramu.[k] **8** Ndipo Esau aka-
tambua kwamba Isaka baba
yake hakupendezwa na mabi-
nti wa Kanaani,[l] **9** kwa hiyo
Esau akaenda kwa Ishmaeli

---

**27:42** * Au “anajifariji kwa mawazo ya kukuua.”

**28:4** * Tnn., “mbegu yako.”

**SURA YA 27**
a Ebr 12:16, 17
b Yos 24:4; Ebr 11:20
c Mwa 32:6; Hes 20:18
d Mwa 25:23; 2Sa 8:14; Mal 1:2, 3
e 2Fa 8:20; 2Nya 28:17
f Amo 1:11
g Mwa 35:28, 29
h Mwa 28:5

**Safu ya 2**
a Mwa 26:34, 35; Mwa 28:8
b Mwa 24:2, 3

**SURA YA 28**
c Mwa 24:34, 37; Kut 34:15, 16; 1Fa 11:1-3; 2Ko 6:14
d Mwa 29:16
e Mwa 17:5; Mwa 46:15, 19; 1Nya 2:1, 2
f Mwa 12:2, 3
g Mwa 12:7; Mwa 15:13; Mwa 17:1, 8; Ebr 11:9
h Mwa 25:20
i Mwa 24:29
j Mwa 28:1; 2Ko 6:14
k Mwa 27:43
l Mwa 27:46

mwana wa Abrahamu na ku-
mwoa Mahalathi binti ya
Ishmaeli, dada ya Nebayothi,
kuongezea wake wengine alio-
kuwa nao.[a]

**10** Yakobo akaondoka Beer-
sheba na kuendelea na safari
kuelekea Harani.[b] **11** Baada
ya muda akafika mahali fula-
ni, akajitayarisha kulala hapo
kwa sababu jua lilikuwa lime-
tua. Kwa hiyo akachukua jiwe
moja la mahali pale na kuliwe-
ka chini ili apumzishe kichwa
chake juu yake, akalala hapo.[c]
**12** Kisha akaota ndoto, na ta-
zama! Kulikuwa na ngazi iliyo-
simamishwa duniani, na kilele
chake kilifika mpaka mbingu-
ni; na kulikuwa na malaika
wa Mungu waliokuwa wakipa-
nda na kushuka kwenye ngazi
hiyo.[d] **13** Na tazama! Yehova
alikuwa amesimama juu yake,
naye akasema:

"Mimi ni Yehova Mungu wa
Abrahamu baba yako na Mu-
ngu wa Isaka.[e] Nchi unayoi-
lalia, nitakupa wewe na uzao
wako.*[f] **14** Na hakika uzao
wako utakuwa kama che-
mbe za mavumbi ya ardhi,[g]
nawe utaenea mpaka upande
wa magharibi na upande wa
mashariki na upande wa kas-
kazini na upande wa kusini,
na kupitia kwako na kupitia
uzao wako familia zote du-
niani hakika zitabarikiwa.*[h]
**15** Niko pamoja nawe, nami
nitakulinda popote utakapo-
kwenda, nami nitakurudisha
kwenye nchi hii.[i] Sitakuacha
mpaka nitakapofanya mambo
niliyokuahidi."[j]

**16** Kisha Yakobo akaamka
kutoka usingizini na kusema:
"Kwa kweli Yehova yuko ma-
hali hapa, nami sikujua."
**17** Naye akaogopa na kuse-
ma: "Mahali hapa panaogo-
pesha kwelikweli! Bila shaka
hapa ni nyumba ya Mu-
ngu,[a] na hili ndilo lango la
mbingu."[b] **18** Kwa hiyo Yako-
bo akaamka asubuhi na mape-
ma na kuchukua lile jiwe ali-
lokuwa amepumzisha kichwa
chake juu yake, akalisimami-
sha kama nguzo na kumimi-
na mafuta juu yake.[c] **19** Basi
akapaita mahali hapo Bethe-
li,* lakini hapo awali jiji hilo
liliitwa Luzi.[d]

**20** Kisha Yakobo akawe-
ka nadhiri hii: "Ikiwa Mu-
ngu ataendelea kuwa pamo-
ja nami na kunilinda katika
safari yangu na kunipa mkate
wa kula na mavazi ya kuvaa
**21** nami nirudi kwa amani ka-
tika nyumba ya baba yangu,
kwa hakika Yehova atakuwa
amethibitika kuwa Mungu wa-
ngu. **22** Na jiwe hili ambalo
nimelisimamisha kama nguzo
litakuwa nyumba ya Mungu,[e]
nami sitakosa kukupa sehemu
ya kumi ya vitu vyote utaka-
vyonipa."

**29** Baada ya hayo Yakobo
akaendelea na safari
yake, akafika katika nchi ya
watu wa Mashariki. **2** Basi
akaona kisima shambani
na makundi matatu ya ko-
ndoo yakiwa yamelala kando
yake, kwa sababu kwa kawai-
da wachungaji waliwanywe-
sha kondoo wao maji ya ki-
sima hicho. Kulikuwa na jiwe
kubwa lililofunika kisima hi-
cho. **3** Makundi yote ya ko-
ndoo yalipokusanywa hapo,

---

**28:13** *Tnn., "mbegu yako." **28:14** *Au "zitajipatia baraka."

**28:19** *Maana yake "Nyumba ya Mungu."

**SURA YA 28**
*a* Mwa 36:2, 3
*b* Mwa 11:31; Mwa 27:43
*c* Mwa 28:18, 19
*d* Yoh 1:51; Ebr 1:7, 14
*e* Mwa 26:24, 25
*f* Mwa 12:7; Mwa 28:4; Zb 105:9-11
*g* Mwa 13:14, 16; 1Fa 4:20
*h* Mwa 18:18; Mwa 22:15, 18
*i* Mwa 35:6
*j* Mwa 31:3; Hes 23:19; Yos 23:14; Ebr 6:18

**Safu ya 2**
*a* Zb 47:2
*b* Mwa 35:1
*c* Mwa 31:13
*d* Mwa 35:6; Yos 16:1, 2
*e* Mwa 35:1

wachungaji walilibingirisha jiwe lililofunika kisima hicho, nao wakawanywesha kondoo, kisha wakakifunika tena kisima kwa jiwe hilo.

**4** Basi Yakobo akawauliza: “Ndugu zangu, mmetoka wapi?” wakamjibu: “Tumetoka Harani.”[a] **5** Akawauliza: “Je, mnamjua Labani[b] mjukuu wa Nahori?”[c] wakamjibu: “Ndio, tunamjua.” **6** Ndipo akawauliza: “Je, hajambo?” wakamjibu: “Hajambo. Ndiye yule Raheli[d] binti yake anakuja na kondoo!” **7** Kisha akasema: “Bado ni adhuhuri. Si wakati wa kukusanya kondoo. Wanywesheni kondoo, kisha wapelekeni malishoni.” **8** Wakamwambia: “Haturuhusiwi kufanya hivyo mpaka makundi yote ya kondoo yakusanywe kisha jiwe libingirishwe kutoka juu ya kisima. Ndipo tutakapowanywesha kondoo.”

**9** Alipokuwa akizungumza nao, Raheli akaja na kondoo wa baba yake, kwa maana alikuwa mchungaji. **10** Yakobo alipomwona Raheli binti ya Labani, ndugu ya mama yake, na kondoo wa Labani, mara moja Yakobo akakaribia na kulibingirisha jiwe linalofunika kisima, akawanywesha kondoo wa Labani ndugu ya mama yake. **11** Kisha Yakobo akambusu Raheli, akalia kwa sauti kubwa na kububujikwa na machozi. **12** Na Yakobo akaanza kumwambia Raheli kwamba yeye ni mtu wa ukoo wa* baba yake na kwamba yeye ni mwana wa Rebeka. Basi Raheli akakimbia na kwenda kumwambia baba yake.

**13** Mara tu Labani[a] aliposikia kuhusu Yakobo mwana wa dada yake, akakimbia kwenda kumpokea. Akamkumbatia na kumbusu na kumleta nyumbani kwake. Naye akaanza kumwambia Labani mambo hayo yote. **14** Labani akamwambia: “Kwa kweli wewe ni mfupa wangu na nyama yangu.”* Basi akakaa naye kwa mwezi mzima.

**15** Kisha Labani akamwambia Yakobo: “Je, unitumikie bure kwa sababu tu wewe ni mtu wangu wa ukoo?*[b] Niambie, ungependa mshahara wako uwe nini?”[c] **16** Sasa Labani alikuwa na mabinti wawili. Yule mkubwa aliitwa Lea, na mdogo aliitwa Raheli.[d] **17** Lakini macho ya Lea hayakuwa yaking’aa, lakini Raheli alikuwa mwanamke mwenye kuvutia sana, tena mrembo. **18** Yakobo alikuwa amempenda Raheli, kwa hiyo akasema: “Niko tayari kukutumikia kwa miaka saba ili nimpate Raheli binti yako mdogo.”[e] **19** Labani akasema: “Ni afadhali nikupe wewe binti huyo kuliko kumpa mwanamume mwingine. Endelea kukaa nami.” **20** Basi Yakobo akamtumikia Labani kwa miaka saba ili ampate Raheli,[f] lakini machoni pake miaka hiyo ilikuwa kama siku chache tu kwa sababu ya upendo aliokuwa nao kwa Raheli.

**21** Kisha Yakobo akamwambia Labani: “Nipe mke wangu nilale naye kwa sababu siku zangu zimekwisha.” **22** Ndipo Labani akawakusanya wakaaji wote wa eneo hilo

SURA YA 29
a Mwa 27:42, 43; Mdo 7:2
b Mwa 24:29
c Mwa 24:24; Mwa 31:53
d Mwa 46:19; Ru 4:11

Safu ya 2
a Mwa 24:29
b Mwa 28:5
c Mwa 30:27, 28; Mwa 31:7
d Ru 4:11
e Mwa 31:41
f Mwa 30:26; Ho 12:12

**29:12** * Tnn., “ndugu ya.”

**29:14** * Au “mtu wangu wa ukoo niliye na uhusiano wa damu naye.” **29:15** * Tnn., “ndugu yangu?”

na kufanya karamu. **23** Laki-
ni wakati wa jioni, akamchu-
kua Lea binti yake na kumle-
ta kwa Yakobo ili alale naye.
**24** Pia, Labani akamchukua
Zilpa kijakazi wake na kumpa
Lea binti yake ili awe kijaka-
zi wake.[a] **25** Asubuhi Yako-
bo akagundua kwamba alipe-
wa Lea! Kwa hiyo akamuuli-
za Labani: "Ni jambo gani hili
ulilonitendea? Je, sikukutu-
mikia ili nimpate Raheli?
Kwa nini umenitendea hila?"[b]
**26** Labani akamjibu: "Si de-
sturi yetu hapa kumwoza binti
mdogo kabla ya yule aliyeza-
liwa kwanza. **27** Sherehekea
juma la mwanamke huyu. Ki-
sha utapewa mwanamke huyu
mwingine ukinitumikia kwa
miaka mingine saba."[c] **28** Ya-
kobo akafanya hivyo, akashe-
rehekea juma la mwanamke
huyo, kisha akampa Raheli bi-
nti yake awe mke wake.
**29** Isitoshe, Labani alimchu-
kua Bilha[d] kijakazi wake na
kumpa Raheli binti yake ili
awe kijakazi wake.[e]

**30** Kisha Yakobo akalala pia
na Raheli, naye alimpenda Ra-
heli kuliko Lea, akamtumi-
kia Labani kwa miaka mingi-
ne saba.[f] **31** Yehova alipoo-
na kwamba Lea hapendwi,*
alimwezesha kupata mimba,#[g]
lakini Raheli alikuwa tasa.[h]
**32** Kwa hiyo Lea akapata mi-
mba na kuzaa mwana, aka-
mpa jina Rubeni,*[i] kwa maana
alisema: "Ni kwa sababu
Yehova ameyaona mateso ya-
ngu,[j] kwa maana sasa mume
wangu ataanza kunipenda."
**33** Akapata mimba tena na
kuzaa mwana, kisha akase-
ma: "Ni kwa sababu Yehova
amesikiliza, kwa maana siku-
pendwa, kwa hiyo amenipa
huyu pia." Basi akampa jina
Simeoni.*[a] **34** Akapata mi-
mba tena na kuzaa mwana, ki-
sha akasema: "Mara hii mume
wangu ataungana nami, kwa
sababu nimemzalia wana wa-
tatu." Kwa hiyo mwana
huyo akapewa jina Lawi.*[b]
**35** Akapata mimba tena na
kuzaa mwana, akasema: "Wa-
kati huu nitamsifu Yehova."
Kwa hiyo akampa jina Yuda.*[c]
Kisha akaacha kuzaa.

**30** Raheli alipoona kwa-
mba hajamzalia Yako-
bo watoto, alimwonea wivu
dada yake, akaanza kumwa-
mbia Yakobo: "Nipe wato-
to, la sivyo nitakufa." **2** Ndi-
po hasira ya Yakobo ikawaka
dhidi ya Raheli, akamwa-
mbia: "Je, nimechukua nafa-
si ya Mungu, ambaye ameku-
zuia kuzaa watoto?"* **3** Ra-
heli akamwambia: "Ndiye
huyu kijakazi wangu Bilha.[d]
Lala naye ili anizalie wato-
to,* na ili kupitia yeye, mimi
pia nipate watoto." **4** Basi
akampa Bilha kijakazi wake
awe mke wake, Yakobo akala-
la naye.[e] **5** Bilha akapata mi-
mba na baada ya muda aka-
mzalia Yakobo mwana. **6** Ra-
heli akasema: "Mungu ame-
kuwa mwamuzi wangu, naye
ameisikiliza pia sauti yangu,
akanipa mwana." Ndiyo sa-
babu alimpa jina Dani.*[f]
**7** Bilha, kijakazi wa Raheli,

SURA YA 29
a Mwa 16:1, 2; Mwa 30:9; Mwa 46:18
b Mwa 31:7, 42
c Mwa 31:41
d Mwa 35:22
e Mwa 30:1, 3
f Ho 12:12
g Mwa 46:15; Ru 4:11
h Mwa 30:22
i Mwa 35:22; Mwa 37:22; Mwa 49:3, 4; Kut 6:14; 1Nya 5:1
j Mwa 30:20; 1Sa 1:5, 6; Lu 1:24, 25

Safu ya 2
a Mwa 34:25; Mwa 49:5; 1Nya 4:24
b Mwa 34:25; Mwa 49:5; Kut 6:16; Hes 3:12; 1Nya 6:1
c Mwa 35:23; Mwa 37:26; Mwa 44:18; Mwa 49:8; 1Nya 2:3; Ufu 5:5

SURA YA 30
d Mwa 29:29
e Mwa 35:22
f Mwa 35:25; Mwa 46:23; Mwa 49:16

---

**29:31** *Tnn., "anachukiwa." #Tnn., "alifungua tumbo lake la uzazi." **29:32** *Maana yake "Tazama, Mwana!"

**29:33** *Maana yake "Kusikia." **29:34** *Maana yake "Kushikamana; Ungana." **29:35** *Maana yake "Aliyesifiwa; Kitu cha Kusifiwa." **30:2** *Au "amekunyima uzao wa tumbo lako la uzazi?" **30:3** *Tnn., "azae kwenye magoti yangu." **30:6** *Maana yake "Mwamuzi."

akapata mimba tena na ku-
mzalia Yakobo mwana wa pili.
**8** Kisha Raheli akasema: “Ni-
mepigana mieleka mikali sana
na dada yangu. Na pia nimei-
buka mshindi!” Kwa hiyo aka-
mpa jina Naftali.*[a]

**9** Lea alipoona kwamba
ameacha kuzaa, alimchukua
Zilpa kijakazi wake na ku-
mpa Yakobo awe mke wake.[b]
**10** Na Zilpa kijakazi wa Lea
akamzalia Yakobo mwana.
**11** Kisha Lea akasema: “Kwa
neema!” Basi akampa jina
Gadi.*[c] **12** Kisha Zilpa kija-
kazi wa Lea, akamzalia Yakobo
mwana wa pili. **13** Lea akase-
ma: “Kwa furaha yangu! Kwa
maana hakika mabinti wata-
nitangaza kuwa mwenye fu-
raha.”[d] Basi akampa jina
Asheri.*[e]

**14** Sasa Rubeni[f] alikuwa
akitembea siku za mavuno
ya ngano, akapata dudai
shambani. Kwa hiyo akamle-
tea Lea mama yake. Basi Ra-
heli akamwambia Lea: “Tafa-
dhali, nipe baadhi ya dudai za
mwana wako.” **15** Lea aka-
mwambia: “Unafikiri ni jambo
dogo kumchukua mume wa-
ngu?[g] Unataka pia kuchukua
dudai za mwanangu?” Rahe-
li akasema: “Ni sawa. Yakobo
atalala nawe usiku wa leo uki-
nipa dudai za mwana wako.”

**16** Yakobo alipokuwa aki-
rudi kutoka shambani jioni,
Lea alienda kumpokea, aka-
mwambia: “Utalala nami kwa
sababu nimekukodi kikami-
li kwa dudai za mwanangu.”
Basi akalala naye usiku huo.
**17** Na Mungu akamsikiliza
Lea na kumjibu, naye akapa-
ta mimba na baada ya muda
akamzalia Yakobo mwana
wa tano. **18** Kisha Lea aka-
sema: “Mungu amenipa msha-
hara wangu* kwa sababu ni-
mempa mume wangu kijaka-
zi wangu.” Kwa hiyo aka-
mpa jina Isakari.#[a] **19** Lea
akapata mimba tena na baa-
da ya muda akamzalia Yako-
bo[b] mwana wa sita. **20** Lea
akasema: “Mungu amenipa
mimi zawadi, naam, amenipa
mimi zawadi nzuri. Hatimaye,
mume wangu atanivumilia,[c]
kwa maana nimemzalia wana
sita.”[d] Basi akampa jina Za-
buloni.*[e] **21** Baadaye akazaa
binti na kumpa jina Dina.[f]

**22** Mwishowe Mungu aka-
mkumbuka Raheli, na Mungu
akamsikia na kumjibu kwa ku-
mwezesha kupata mimba.*[g]
**23** Akapata mimba na ku-
zaa mwana. Akasema: “Mu-
ngu ameiondoa aibu yangu!”[h]
**24** Basi akampa mwana huyo
jina Yosefu,*[i] akisema: “Yeho-
va ananiongezea mwana mwi-
ngine.”

**25** Baada ya Raheli kumzaa
Yosefu, mara moja Yakobo
akamwambia Labani: “Niru-
husu niondoke ili niende
nyumbani, katika nchi yangu.[j]
**26** Nipe wake zangu na wa-
toto wangu, ambao nimekutu-
mikia ili niwapate, niende za-
ngu, kwa maana unajua
vema jinsi nilivyokutumikia.”[k]
**27** Labani akamwambia: “Iki-
wa nimepata kibali machoni

---

**30:8** *Maana yake “Mieleka Yangu.” **30:11** *Maana yake “Neema.” **30:13** *Maana yake “Mwenye Furaha; Furaha.”

**30:18** *Au “mshahara wa mtu aliyekodiwa.” #Maana yake “Yeye Ni Mshahara.” **30:20** *Maana yake “Kuvumilia.” **30:22** *Tnn., “na Mungu akamsikiliza na kufungua tumbo lake la uzazi.” **30:24** *Ufupisho wa jina Yosifia, linalomaanisha “Yah na Aongeze.”

---

**SURA YA 30**

*a* Mwa 35:25, Mwa 46:24, Mwa 49:21, Kum 33:23
*b* Mwa 35:26
*c* Mwa 49:19, Hes 32:33
*d* Lu 1:46, 48
*e* Mwa 35:26, Mwa 46:17, Mwa 49:20, Kum 33:24
*f* Mwa 29:32
*g* Mwa 29:30

**Safu ya 2**

*a* Mwa 35:23, Mwa 46:13, Mwa 49:14, Kum 33:18
*b* Ru 4:11
*c* Mwa 29:32
*d* Mwa 35:23, Mwa 46:15, Zb 127:3
*e* Mwa 46:14, Mwa 49:13, Kum 33:18
*f* Mwa 34:1
*g* Mwa 29:31
*h* Lu 1:24, 25
*i* Mwa 35:24, Mwa 45:4, Kum 33:13, Mdo 7:9
*j* Mwa 28:15, Mwa 31:13
*k* Mwa 31:41, Ho 12:12

pako,—ishara za ubashiri zi-
menisaidia* kuelewa kwamba
Yehova ananibariki kwa sa-
babu yako.” **28** Kisha akase-
ma: “Niambie mshahara wako,
nami nitakulipa.”[a] **29** Basi
Yakobo akamwambia: “Unajua
jinsi nilivyokutumikia na jinsi
nilivyoitunza mifugo yako;[b]
**30** kabla sijaja ulikuwa na wa-
nyama wachache, lakini sasa
wameongezeka na kuwa we-
ngi, naye Yehova amekubari-
ki tangu nilipokuja. Basi ni-
taishughulikia lini nyumba ya-
ngu mwenyewe?”[c]

**31** Kisha akamuuliza: “Ni-
kupe nini?” Yakobo akaji-
bu: “Usinipe chochote! Laki-
ni ukinifanyia jambo hili moja,
nitaendelea kuichunga mifu-
go yako na kuilinda.[d] **32** Ni-
tapita kati ya mifugo yako
yote leo. Watenge kondoo
wote wenye madoadoa na we-
nye mabakamabaka na kila
mwanakondoo dume wa ra-
ngi ya kahawia na mbuzi
jike yeyote mwenye madoadoa
na mabakamabaka. Kuanzia
sasa na kuendelea, wataku-
wa mshahara wangu.[e] **33** Na
uadilifu* wangu utathibitisha
kazi yangu siku utakapoku-
ja kuangalia mshahara wangu;
na ikiwa nitakuwa na mbu-
zi jike yeyote ambaye hataku-
wa na madoadoa au mabaka-
mabaka na mwanakondoo ye-
yote dume ambaye hatakuwa
na rangi ya kahawia, basi ata-
kuwa ameibwa.”

**34** Labani akasema: “Vema!
Na iwe kama ulivyosema.”[f]
**35** Basi siku hiyo akawate-
nga mbuzi dume wenye mi-
starimistari na mabakamaba-
ka na mbuzi jike wote wenye
madoadoa na mabakamabaka,
na kila mwanakondoo dume
mwenye madoadoa meupe na
wa rangi ya kahawia; akawa-
pa wanawe ili wawatunze.
**36** Baada ya hayo Labani aka-
safiri kwa siku tatu kwenda
kuchunga mifugo mbali na Ya-
kobo, naye Yakobo akabaki
akichunga mifugo ya Labani
iliyosalia.

**37** Ndipo Yakobo akachu-
kua fito mbichi za mti wa mlu-
bna, mlozi, na mwaramoni,
akazibambua ili madoa meu-
pe yaonekane. **38** Kisha aka-
ziweka zile fito alizobambua
mbele ya mifugo, kwenye mi-
taro, kwenye vyombo vya ku-
nyweshea, mahali ambapo
wanyama walikuja kunywa
maji, ili wazione fito hizo na
kupata joto la kupandana wa-
napokuja kunywa maji.

**39** Basi wanyama hao wali-
pata joto na kupandana mbe-
le ya fito hizo, nao walizaa wa-
nyama wenye mistarimistari,
madoadoa, na mabakamaba-
ka. **40** Kisha Yakobo akawa-
tenga wanakondoo dume,
halafu akageuza wanyama wa
Labani ili wawaangalie wa-
nyama wenye mistarimistari
na pia wanyama wote wa ra-
ngi ya kahawia kati ya mifu-
go ya Labani. Kisha akatenga
mifugo yake, naye hakuicha-
nganya na mifugo ya Laba-
ni. **41** Na kila mara wanya-
ma wenye nguvu walipopa-
ta joto la kupandana, Yakobo
aliweka zile fito kwenye mi-
taro ili wanyama hao wazione
na kupata joto la kupandana.
**42** Lakini wanyama walipo-
kuwa dhaifu, hakuziweka fito
hizo kwenye mitaro. Kwa hiyo

30:27 * Au “mambo niliyoshuhudia yamenisaidia.” 30:33 * Au “unyoofu.”

SURA YA 30
a Mwa 31:7
b Mwa 31:38
c Mwa 32:9, 10
d Ho 12:12
e Mwa 31:7
f Mwa 31:8

sikuzote wanyama dhaifu wa-
likuwa wa Labani, lakini we-
nye nguvu walikuwa wa Ya-
kobo.[a]
**43** Kwa hiyo Yakobo akata-
jirika sana, akawa na makundi
makubwa ya wanyama na wa-
tumishi wa kiume na wa kike
na ngamia na punda.[b]

**31** Baada ya muda Ya-
kobo akawasikia wana
wa Labani wakisema: “Yako-
bo amechukua kila kitu
cha baba yetu, amepata utaji-
ri huu wote kutokana na mali[c]
ya baba yetu.” **2** Kila mara
Yakobo alipomtazama Laba-
ni, alitambua kwamba mta-
zamo wake kumwelekea uli-
kuwa umebadilika.[d] **3** Ha-
timaye Yehova akamwambia
Yakobo: “Rudi kwenye nchi ya
baba zako na kwa watu wako
wa ukoo,[e] nami nitaendelea
kuwa pamoja nawe.” **4** Ki-
sha Yakobo akatuma ujumbe
kwa Raheli na Lea na kuwaa-
mbia waje malishoni alikoku-
wa akichunga mifugo yake,
**5** akawaambia:
“Nimeona kwamba mtaza-
mo wa baba yenu kunielekea
umebadilika,[f] lakini Mungu
wa baba yangu amekuwa pa-
moja nami.[g] **6** Ninyi wenye-
we mnajua kwa hakika kwa-
mba nimemtumikia baba yenu
kwa nguvu zangu zote.[h] **7** Na
baba yenu amejaribu kunida-
nganya na kubadili mshahara
wangu mara kumi; lakini Mu-
ngu hajamruhusu anidhuru.
**8** Kila mara aliposema, ‘Wa-
nyama wenye madoadoa wa-
takuwa mshahara wako,’ ku-
ndi lote lilizaa wanyama
wenye madoadoa; na alipose-
ma, ‘Wanyama wenye mista-
rimistari watakuwa mshahara
wako,’ kundi lote lilizaa wa-
nyama wenye mistarimistari.[a]
**9** Kwa hiyo Mungu akaende-
lea kuchukua mifugo ya baba
yenu na kunipa. **10** Siku
moja wanyama walipopata
joto la kupandana, niliinua
macho yangu na kuona kati-
ka ndoto kwamba mbuzi dume
waliokuwa wakipanda majike
walikuwa wenye mistarimista-
ri, mabakamabaka, na madoa-
doa.[b] **11** Kisha malaika wa
Mungu wa kweli akaniita ka-
tika ndoto hiyo, ‘Yakobo!’ ni-
kajibu, ‘Mimi hapa.’ **12** Aka-
niambia, ‘Tafadhali inua ma-
cho yako, uone kwamba mbu-
zi dume wote wanaowapanda
majike wana mistarimistari,
mabakamabaka, na madoa-
doa, kwa maana nimeona ma-
mbo yote ambayo Labani ana-
kutendea.[c] **13** Mimi ni Mu-
ngu wa kweli wa Betheli,[d] ma-
hali ambapo uliitia nguzo
mafuta na kuniwekea nadhi-
ri.[e] Sasa inuka, ondoka kati-
ka nchi hii, urudi kwenye nchi
uliyozaliwa.’”[f]
**14** Ndipo Raheli na Lea wa-
kamuuliza: “Je, kuna urithi
wowote uliobaki kwa ajili yetu
katika nyumba ya baba yetu?
**15** Je, haoni kwamba sisi ni
wageni kwa sababu ametuu-
za na amekuwa akitumia pesa
alizopewa kwa ajili yetu?[g]
**16** Utajiri wote ambao Mungu
amechukua kutoka kwa baba
yetu ni wetu na wa watoto
wetu.[h] Basi sasa, fanya kila
kitu ambacho Mungu amekua-
mbia ufanye.”[i]
**17** Kwa hiyo Yakobo akai-
nuka na kuwapandisha watoto
wake na wake zake juu ya nga-
mia,[j] **18** naye akaanza ku-
chukua mifugo yake yote na
mali zote alizokusanya[k] huko

SURA YA 30
*a* Mwa 31:9
*b* Mwa 32:5
Mwa 36:6, 7

SURA YA 31
*c* Mwa 30:33
*d* Mwa 30:27
*e* Mwa 28:15
Mwa 32:9
Mwa 35:27
*f* Mwa 30:27
*g* Mwa 48:15
*h* Mwa 30:29, 30

Safu ya 2
*a* Mwa 30:32
*b* Mwa 30:39
*c* Mwa 29:25
Mwa 31:39
*d* Mwa 12:8, 9
Mwa 35:15
*e* Mwa 28:18, 22
*f* Mwa 35:14
Mwa 37:1
*g* Mwa 31:41
Ho 12:12
*h* Mwa 31:1
*i* Mwa 31:3
*j* Mwa 33:13
*k* Mwa 30:42, 43

Padan-aramu, akaanza safa-
ri ya kwenda kwa Isaka baba
yake katika nchi ya Kanaani.[a]
**19** Sasa Labani alikuwa
ameenda kuwakata manyoya
kondoo wake, Raheli akai-
ba sanamu za terafimu*[b]
za baba yake.[c] **20** Isitoshe,
Yakobo akamshinda akili La-
bani, Mwaramu, kwa maa-
na hakuwa amemwambia kwa-
mba ataondoka. **21** Akato-
roka na kuvuka ule Mto,*[d]
yeye pamoja na vyote alivyo-
kuwa navyo. Kisha akaelekea
kwenye eneo lenye milima la
Gileadi.[e] **22** Siku ya tatu, La-
bani akaambiwa kwamba Ya-
kobo ametoroka. **23** Basi La-
bani akawachukua ndugu
zake* na kumfuatia Yakobo
kwa muda wa siku saba na ku-
mfikia katika eneo lenye mili-
ma la Gileadi. **24** Ndipo Mu-
ngu akamtokea Labani Mwa-
ramu[f] katika ndoto wakati wa
usiku[g] na kumwambia: "Uwe
mwangalifu kuhusu mambo
utakayomwambia Yakobo,
yawe mema au mabaya."[h]
**25** Basi Labani akamkari-
bia Yakobo alipokuwa ame-
piga hema lake mlimani; La-
bani alikuwa amepiga ka-
mbi na ndugu zake kwenye
eneo lenye milima la Gileadi.
**26** Labani akamuuliza Yako-
bo: "Umefanya nini? Kwa nini
umenichezea akili na kuwa-
chukua mabinti wangu kama
mateka waliochukuliwa kwa
upanga? **27** Kwa nini ulito-
roka kwa siri, ukanichezea
akili badala ya kuniambia? Iki-
wa ungeniambia, ningekuaga
kwa shangwe na nyimbo,
kwa tari na kinubi. **28** Laki-
ni hukunipa nafasi ya kuwa-
busu wajukuu* wangu na ma-
binti wangu. Umetenda kipu-
mbavu. **29** Nina uwezo wa
kuwadhuru, lakini Mungu wa
baba yenu aliongea nami usi-
ku wa kuamkia leo, akania-
mbia, 'Uwe mwangalifu ku-
husu mambo utakayomwa-
mbia Yakobo, yawe mema au
mabaya.'[a] **30** Sasa umeondo-
ka kwa sababu umekuwa uki-
tamani sana kurudi kwenye
nyumba ya baba yako, lakini
kwa nini umeiba miungu ya-
ngu?"[b]
**31** Yakobo akamjibu La-
bani: "Ni kwa sababu nilio-
gopa, kwa maana nilisema
moyoni mwangu, 'Huenda uka-
ninyang'anya kwa nguvu ma-
binti wako.' **32** Yeyote utaka-
yempata na miungu yako,
atauawa. Pekua vitu nilivyo
navyo mbele ya hawa ndu-
gu zetu, uchukue chocho-
te kilicho chako." Lakini Ya-
kobo hakujua kwamba Raheli
alikuwa ameiba miungu hiyo.
**33** Kwa hiyo Labani akai-
ngia katika hema la Yakobo
na hema la Lea na hema la
wale vijakazi wawili,[c] lakini
hakuipata. Kisha akatoka ka-
tika hema la Lea na kuingia
katika hema la Raheli. **34** Ra-
heli alikuwa amechukua sana-
mu hizo za terafimu na kuzi-
weka ndani ya kikapu cha wa-
nawake kilicho kwenye mata-
ndiko ya ngamia na kuzikalia.
Basi Labani alizitafuta kabisa
katika hema lote lakini haku-
zipata. **35** Ndipo Raheli aka-
mwambia baba yake: "Bwana-
ngu, usikasirike, kwa sababu
siwezi kusimama mbele yako,
kwa maana niko katika siku

**31:19** *Au "miungu ya familia; sanamu." **31:21** *Yaani, Mto Efrati. **31:23** *Au "watu wake wa ukoo."

**31:28** *Tnn., "wana."

**SURA YA 31**
*a* Mwa 35:27
*b* Mwa 35:2, Yos 24:2
*c* Mwa 31:14
*d* Mwa 15:18
*e* Hes 32:1
*f* Mwa 25:20, Ho 12:12
*g* Mwa 20:3
*h* Zb 105:15

**Safu ya 2**
*a* Mwa 31:24
*b* Mwa 31:19, Mwa 35:2
*c* Mwa 46:18, 25

zangu za hedhi."*[a] Kwa hiyo
akaendelea kuzitafuta kwa
makini lakini hakuzipata sana-
mu hizo za terafimu.[b]

**36** Ndipo Yakobo akakasi-
rika na kuanza kumshutumu
Labani. Akamuuliza Labani:
"Nimefanya kosa gani, nime-
tenda dhambi gani hivi
kwamba unanifuatia kwa bi-
dii hivi? **37** Sasa kwa kuwa
umepekua kabisa vitu vyangu
vyote, umepata nini cha nyu-
mba yako? Kiweke hapa mbe-
le ya ndugu zangu na ndugu
zako, waache waamue ni
nani mwenye kosa kati yetu.
**38** Kwa miaka hii 20 ambayo
nimekaa nawe, mimba za ko-
ndoo wako na mbuzi wako ha-
zikuharibika,[c] wala sijawahi
kula kondoo dume wa kundi
lako. **39** Sijawahi kukuletea
mnyama yeyote aliyeraruli-
wa na mnyama wa mwituni.[d]
Mimi mwenyewe nililipia ha-
sara hiyo. Ulidai malipo kuto-
ka kwangu kwa ajili ya mnya-
ma yeyote aliyeibiwa mcha-
na au usiku. **40** Jua lilini-
choma wakati wa mchana na
baridi ilinipiga usiku, na ma-
cho yangu yalipoteza usi-
ngizi.[e] **41** Ilikuwa hivyo kwa
miaka 20 niliyokaa nyumbani
mwako. Nimekutumikia kwa
miaka 14 ili niwapate mabinti
wako wawili na kuchunga mi-
fugo yako kwa miaka 6, nawe
ulibadili tena na tena mshaha-
ra wangu mara kumi.[f] **42** Iki-
wa Mungu wa baba yangu,[g]
Mungu wa Abrahamu, Yule
ambaye Isaka anamwogopa,*[h]
hangekuwa pamoja nami, sasa
ungeniambia niende zangu
mikono mitupu. Mungu ame-
yaona mateso yangu na kazi
ngumu ya mikono yangu, na
ndiyo sababu alikukaripia usi-
ku wa kuamkia leo."[a]

**43** Labani akamwambia Ya-
kobo: "Mabinti hawa ni ma-
binti wangu na watoto hawa
ni watoto wangu na wanya-
ma hawa ni wanyama wangu,
na kila kitu unachoona hapa
ni changu na cha mabinti
wangu. Ni jambo gani nina-
loweza kufanya leo kuwadhu-
ru mabinti hawa au kuwadhu-
ru watoto wao ambao wame-
wazaa? **44** Sasa njoo, tufa-
nye agano kati yetu, wewe na
mimi, nalo litakuwa ushahi-
di kati yetu." **45** Basi Yakobo
akachukua jiwe na kulisima-
misha kama nguzo.[b] **46** Ki-
sha Yakobo akawaambia ndu-
gu zake: "Okoteni mawe!"
Basi wakaokota mawe na ku-
tengeneza rundo la mawe. Ha-
lafu wakala chakula juu ya ru-
ndo hilo la mawe. **47** Na La-
bani akaanza kuliita rundo
hilo Yegar-sahadutha,* lakini
Yakobo akaliita Galeedi.#

**48** Ndipo Labani akasema:
"Rundo hili la mawe ni usha-
hidi kati yangu mimi na wewe
leo." Ndiyo sababu aliliita Ga-
leedi,[c] **49** na Mnara wa Mli-
nzi, kwa sababu alisema: "Ye-
hova na awe mlinzi kati ya-
ngu mimi na wewe tunapoku-
wa hatuonani. **50** Ukiwatesa
mabinti wangu na kuanza
kuoa wake wengine kuonge-
zea mabinti wangu, hata mwa-
nadamu asipoona jambo hilo,
kumbuka kwamba Mungu ata-
kuwa shahidi kati yangu mimi
na wewe." **51** Labani akae-
ndelea kumwambia Yakobo:

**SURA YA 31**
a Law 15:19
b Mwa 31:19
c Mwa 30:27
d 1Sa 17:34
e Mwa 47:9
f Mwa 31:7
g Mwa 28:13, Mwa 31:29
h Mwa 31:53

**Safu ya 2**
a Mwa 31:24
b Mwa 28:18
c Mwa 31:22, 23

**31:35** * Tnn., "desturi ya wanawake imenijia." **31:42** * Tnn., "woga wa Isaka."

**31:47** * Neno la Kiaramu linalomaanisha "Rundo la Ushahidi." # Neno la Kiebrania linalomaanisha "Rundo la Ushahidi."

“Hili hapa ni rundo la mawe,
na hii hapa ni nguzo amba-
yo nimesimamisha kati yangu
mimi na wewe. **52** Rundo hili
la mawe ni ushahidi, na ngu-
zo hii pia ni ushahidi[a] kwamba
sitapita rundo hili la mawe
ili kuja kukudhuru, nawe hu-
tapita rundo hili la mawe
na nguzo hii ili kuja kunidhu-
ru. **53** Mungu wa Abraha-
mu[b] na Mungu wa Nahori, Mu-
ngu wa baba yao, na awe mwa-
muzi kati yetu.” Basi Yakobo
akaapa kwa jina la Yule amba-
ye Isaka baba yake alimwo-
gopa.*[c]

**54** Kisha Yakobo akatoa
dhabihu mlimani na kuwaali-
ka ndugu zake wale chakula.*
Wakala na kulala mlimani usi-
ku huo. **55** Hata hivyo, La-
bani akaamka asubuhi na
mapema, akawabusu wajukuu
wake[d] na mabinti zake na ku-
wabariki.[e] Kisha Labani akao-
ndoka, akarudi nyumbani.[f]

**32** Kisha Yakobo akaende-
lea na safari yake, na
malaika wa Mungu wakaku-
tana naye. **2** Mara tu alipo-
waona, Yakobo akasema: “Hii
ni kambi ya Mungu!” Kwa hiyo
akapaita mahali hapo Maha-
naimu.*

**3** Kisha Yakobo akawatuma
wajumbe wamtangulie kwe-
nda kwa Esau ndugu yake ka-
tika nchi ya Seiri,[g] katika
eneo* la Edomu,[h] **4** akawaa-
muru hivi: “Hivi ndivyo mta-
kavyomwambia bwana wangu,
Esau, ‘Mtumishi wako Yakobo
anasema hivi: “Nimeishi* na
Labani kwa muda mrefu mpa-
ka sasa.[a] **5** Nami nimepa-
ta ng’ombe dume, punda, ko-
ndoo, na watumishi wa kiume
na wa kike,[b] nami ninakutu-
mia ujumbe huu bwana wa-
ngu, ili nipate kibali machoni
pako.”’”

**6** Baada ya muda waju-
mbe hao wakarudi kwa Yako-
bo na kumwambia: “Tulikuta-
na na ndugu yako Esau, naye
yuko njiani, anakuja kukuta-
na nawe akiwa na wanaume
400.”[c] **7** Ndipo Yakobo akao-
gopa sana na kushikwa na wa-
siwasi.[d] Basi akawagawa kati-
ka kambi mbili watu aliokuwa
nao, na pia ng’ombe, ngamia,
na mifugo mingine. **8** Akase-
ma: “Esau akiishambulia ka-
mbi moja, kambi nyingine ita-
ponyoka.”

**9** Kisha Yakobo akasema:
“Ee Mungu wa baba yangu
Abrahamu na Mungu wa baba
yangu Isaka, Ee Yehova, wewe
unayeniambia, ‘Rudi kwenye
nchi yako na kwa watu
wako wa ukoo, nami nitaku-
tendea mema,’[e] **10** mimi si-
stahili upendo wote mshika-
manifu na uaminifu wote
ambao umenitendea mimi,
mtumishi wako,[f] kwa maana
nilivuka mto huu wa Yorda-
ni nikiwa na fimbo yangu tu
lakini sasa nina kambi mbi-
li.[g] **11** Nakuomba uniokoe[h]
kutoka mikononi mwa ndu-
gu yangu Esau, kwa maa-
na naogopa kwamba anawe-
za kuja kunishambulia mimi,[i]
na pia akina mama na wato-
to wao. **12** Lakini ulinia-
mbia: ‘Hakika nitakutendea
mema, nami nitaufanya uzao*
wako uwe mwingi kama che-
mbe za mchanga wa bahari,

---

**31:53** *Tnn., “kwa woga wa Isaka baba yake.” **31:54** *Tnn., “mkate.” **32:2** *Maana yake “Kambi Mbili.” **32:3** *Tnn., “shamba.” **32:4** *Au “Nimeishi kama mgeni.”

**32:12** *Tnn., “mbegu.”

---

SURA YA 31
*a* Mwa 31:44, 45
*b* Mwa 17:1, 7
*c* Mwa 31:42
*d* Mwa 31:28
*e* Mwa 24:59, 60
*f* Mwa 27:43, Mwa 28:2

SURA YA 32
*g* Mwa 27:39, Mwa 36:8, Kum 2:5, Yos 24:4
*h* Mwa 25:30

Safu ya 2
*a* Mwa 31:41
*b* Mwa 30:43, Mwa 33:11
*c* Mwa 33:1, 2
*d* Mwa 27:41, Mwa 32:11
*e* Mwa 31:3, 13
*f* Mwa 28:15, Zb 100:5
*g* Mwa 28:10, Mwa 30:43, Mwa 32:7
*h* Zb 34:4
*i* Mwa 27:41

zisizoweza kuhesabiwa kwa
sababu ni nyingi sana.'"[a]
**13** Naye Yakobo akalala
huko usiku huo. Kisha aka-
chukua baadhi ya mali
zake ili ampe zawadi Esau
ndugu yake:[b] **14** mbuzi jike
200, mbuzi dume 20, kondoo
jike 200, kondoo dume 20,
**15** ngamia 30 wanaonyo-
nyesha, ng'ombe 40, ng'ombe
dume 10, punda jike 20, na pu-
nda dume 10 waliokomaa.[c]
**16** Akawapa watumishi
wake kundi moja baada ya li-
ngine, akawaambia: "Nitangu-
lieni mvuke kabla yangu, na-
nyi mwache nafasi kati ya ku-
ndi moja na kundi lingine."
**17** Pia akamwamuru hivi yule
wa kwanza: "Ikiwa Esau ndu-
gu yangu atakutana nawe na
kukuuliza, 'Wewe ni mtumi-
shi wa nani, unaenda wapi,
na wanyama hawa walio mbe-
le yako ni wa nani?' **18** uta-
mwambia, 'Ni mali ya mtu-
mishi wako Yakobo. Ni zawa-
di aliyokutumia wewe, bwa-
na wangu Esau,[d] na tazama!
yeye mwenyewe yuko nyuma
anatufuata.'" **19** Akamwa-
muru hivi pia mtumishi wa
pili, wa tatu, na wale wote wa-
liokuwa wakiyafuata makundi
hayo: "Mkikutana na Esau,
mtamwambia maneno hayo-
hayo. **20** Vilevile mtamwa-
mbia, 'Mtumishi wako Yako-
bo yuko nyuma anatufuata.'"
Kwa maana Yakobo alisema
moyoni mwake: 'Nikimtumia
zawadi kwanza[e] huenda nika-
mtuliza, na huenda atanipo-
kea kwa fadhili nitakapoku-
tana naye baadaye.' **21** Kwa
hiyo zawadi hizo zikavushwa
na kupelekwa kwanza, laki-
ni yeye mwenyewe akalala ka-
mbini usiku huo.

**22** Baadaye usiku huo,
akaamka na kuwachukua
wake zake wawili[a] na vijakazi
wake wawili[b] na wanawe wa-
changa 11 na kuvuka kivuko
cha Yaboki.[c] **23** Basi akawa-
chukua na kuwavusha kwenye
kijito,* akavusha pia vitu vi-
ngine vyote alivyokuwa navyo.
**24** Mwishowe Yakobo aka-
baki peke yake. Kisha mwana-
mume fulani akaanza kupiga-
na naye mweleka mpaka ku-
lipopambazuka.[d] **25** Mwana-
mume huyo alipoona kwamba
hajamshinda Yakobo, akamgu-
sa kiungio cha nyonga; na kiu-
ngio cha nyonga ya Yakobo
kikateguka alipokuwa akipi-
gana naye mweleka.[e] **26** Ki-
sha mwanamume huyo aka-
sema: "Niache niende, kwa
maana kunapambazuka." Ya-
kobo akamwambia: "Sitakua-
cha uende mpaka unibariki."[f]
**27** Basi akamuuliza: "Jina
lako ni nani?" akajibu: "Yako-
bo." **28** Kisha akamwambia:
"Jina lako halitakuwa tena Ya-
kobo bali Israeli,*[g] kwa maana
umepambana na Mungu[h] na
wanadamu na hatimaye ume-
shinda." **29** Naye Yakobo
akamuuliza: "Tafadhali, nia-
mbie jina lako." Hata hivyo,
mwanamume huyo akamwa-
mbia: "Kwa nini unataka ku-
jua jina langu?"[i] Halafu aka-
mbariki huko. **30** Basi Yako-
bo akapaita mahali hapo Pe-
nieli,*[j] kwa sababu alisema,
"Nimemwona Mungu uso kwa
uso, lakini uhai wangu umeo-
kolewa."#[k]

---

**32:23** *Au "bonde la mto; korongo." **32:28** *Maana yake "Anayepambana na (Anayestahimili Pamoja na) Mungu" au "Mungu Hupambana." **32:30** *Maana yake "Uso wa Mungu." #Au "nafsi yangu imehifadhiwa."

SURA YA 32
*a* Mwa 28:14; Mwa 46:2, 3; Kut 1:7; Kut 32:13; Mdo 7:17
*b* Mwa 33:10
*c* Mwa 30:43
*d* Mwa 33:8
*e* Mwa 43:11; 1Sa 25:18

Safu ya 2
*a* Mwa 29:30; Ru 4:11
*b* Mwa 30:3, 9
*c* Kum 3:16; Yos 12:2; Amu 11:13
*d* Ho 12:3
*e* Mwa 32:31, 32
*f* Ho 12:4
*g* Mwa 35:10
*h* Ho 12:3
*i* Amu 13:17, 18
*j* 1Fa 12:25
*k* Mwa 16:7, 13; Amu 6:22; Yoh 1:18

**31** Na jua likachomoza mara
tu Yakobo alipopita karibu na
Penueli,* lakini alikuwa aki-
chechemea kwa sababu ya
nyonga yake.[a] **32** Ndiyo maa-
na tangu siku hiyo Wai-
sraeli hawajazoea kula kano
ya paja,* iliyo kwenye kiungio
cha nyonga, kwa sababu mwa-
namume huyo aligusa kiungio
cha nyonga ya Yakobo karibu
na kano ya paja.

**33** Sasa Yakobo akainua
macho yake na kumwo-
na Esau akija pamoja na wa-
naume 400.[b] Kwa hiyo akawa-
gawa watoto kati ya Lea, Ra-
heli, na wale vijakazi wawili.[c]
**2** Akawaweka vijakazi na wa-
toto wao mbele,[d] kisha Lea na
watoto wake,[e] halafu Raheli[f]
na Yosefu nyuma yao. **3** Ki-
sha yeye mwenyewe akaenda
mbele yao, akainama mpaka
chini mara saba huku akimka-
ribia ndugu yake.

**4** Lakini Esau akakimbia
kukutana naye, akamkumba-
tia na kumbusu, nao wa-
katokwa na machozi. **5** Ali-
poinua macho yake na kuona
wanawake na watoto, akauli-
za: “Ni nani hawa walio pa-
moja nawe?” Yakobo akamwa-
mbia: “Ni watoto ambao Mu-
ngu amenipa kwa fadhili mimi
mtumishi wako.”[g] **6** Ndipo
wale vijakazi wakaja mbele na
watoto wao na kuinama chi-
ni, **7** Lea pia akaja mbele na
watoto wake, nao wakaina-
ma chini. Kisha Yosefu akaja
mbele na Raheli, nao wakaina-
ma chini.[h]

**8** Esau akauliza: “Msafara
huu wote ni wa nini?”[i] Yako-
bo akamjibu: “Nimekuja ili ku-
pata kibali machoni pako,
bwana wangu.”[a] **9** Esau aka-
sema: “Nina mali nyingi
sana, ndugu yangu.[b] Usinipe
mali zako.” **10** Lakini Yako-
bo akasema: “Hapana, tafa-
dhali nakusihi. Ikiwa nimepa-
ta kibali machoni pako, pokea
zawadi yangu kutoka mkono-
ni mwangu, kwa sababu nime-
kuletea ili niuone uso wako.
Nami nimeona uso wako kana
kwamba nimeona uso wa Mu-
ngu, kwa maana umenipokea
kwa furaha.[c] **11** Tafadhali
pokea zawadi yangu ya ba-
raka uliyoletewa,[d] kwa saba-
bu Mungu amenibariki, nami
nina kila kitu ninachohitaji.”[e]
Basi akaendelea kumsihi apo-
kee zawadi hiyo, naye akai-
chukua.

**12** Baadaye Esau akasema:
“Tuondoke, tufunge safari,
acha nikutangulie.” **13** La-
kini Yakobo akamwambia:
“Bwana wangu unajua kwa-
mba watoto ni dhaifu[f] nami
nina kondoo na ng’ombe wa-
naonyonyesha. Wakipelekwa
haraka-haraka kwa siku
moja, wanyama wote wataku-
fa. **14** Tafadhali, bwana wa-
ngu, nitangulie mimi mtumi-
shi wako, lakini nitaendelea
na safari polepole kulingana
na mwendo wa mifugo na wa-
toto mpaka nitakapofika kwa-
ko bwana wangu huko Seiri.”[g]
**15** Esau akasema: “Tafadha-
li, naomba niwaache baadhi
ya watu wangu pamoja nawe.”
Yakobo akasema, “Kwa nini
ufanye hivyo? Naomba tu ni-
pate kibali machoni pako,
bwana wangu.” **16** Basi siku
hiyo Esau akasafiri kurudi
Seiri.

**17** Naye Yakobo akaenda
Sukothi,[h] naye akajijengea

---

**32:31** *Au “Penieli.” **32:32** *Tnn., “kano ya mshipa wa paja.”

**SURA YA 32**
a Mwa 32:25

**SURA YA 33**
b Mwa 32:6
c Mwa 32:22
d Mwa 30:7, 12
e Mwa 30:19
f Mwa 30:22-24
g Mwa 32:22; Zb 127:3
h Mwa 33:2
i Mwa 32:16

**Safu ya 2**
a Mwa 32:4, 5
b Mwa 36:6, 7
c Mwa 32:11, 20
d Mwa 32:13-15
e Mwa 30:43
f Mwa 31:17
g Mwa 32:3
h Yos 13:24, 27; 1Fa 7:46

nyumba na mabanda ya mifugo yake. Ndiyo sababu alipaita mahali hapo Sukothi.*

18 Baada ya kuondoka Padan-aramu,[a] Yakobo akafika salama salimini kwenye jiji la Shekemu[b] katika nchi ya Kanaani,[c] naye akapiga kambi karibu na jiji hilo.
19 Kisha akanunua kisehemu fulani cha shamba kutoka kwa wana wa Hamori, baba ya Shekemu, kwa vipande 100 vya fedha, akapiga hema lake hapo.[d]
20 Akajenga madhabahu huko na kuiita Mungu, Mungu wa Israeli.[e]

34 Sasa Dina, binti ya Yakobo na Lea,[f] alizoea kwenda kuwatembelea* mabinti wengine nchini.[g]
2 Shekemu mwana wa Hamori Mhivi,[h] mkuu wa nchi, alipomwona, alimchukua na kumbaka.
3 Shekemu akavutiwa sana na Dina binti ya Yakobo, akampenda msichana huyo na kuanza kumtongoza.*
4 Hatimaye Shekemu akamwambia Hamori[i] baba yake: “Nichukulie msichana huyu awe mke wangu.”

5 Yakobo aliposikia kwamba Shekemu alikuwa amembaka Dina binti yake, wanawe walikuwa na mifugo yake malishoni. Basi Yakobo akakaa kimya mpaka waliporudi.
6 Baadaye Hamori, baba ya Shekemu, akaja kuzungumza na Yakobo.
7 Lakini wana wa Yakobo wakasikia habari hizo, wakarudi haraka kutoka malishoni. Waliumia moyoni na kukasirika sana kwa sababu Shekemu alikuwa amemfedhehesha Israeli kwa kumbaka binti ya Yakobo,[a] jambo ambalo halipaswi kufanywa.[b]

8 Hamori akazungumza nao, akisema: “Mwanangu Shekemu anamtamani sana* binti yenu. Tafadhali mpeni binti yenu awe mke wake,
9 na mfanye mapatano ya ndoa* pamoja nasi. Tupatieni mabinti wenu, nanyi mchukue mabinti wetu.[c]
10 Mnaweza kuishi nasi na kukaa mahali popote nchini. Kaeni humu na kufanya biashara na kutulia nchini.”
11 Kisha Shekemu akamwambia baba ya Dina na ndugu zake: “Naomba nipate kibali machoni penu, nami nitawapa chochote mtakachoniomba.
12 Mnaweza kudai nitoe kiasi kikubwa sana cha mahari na zawadi.[d] Niko tayari kuwapa chochote mtakachoniambia. Nipeni tu msichana huyu awe mke wangu.”

13 Wana wa Yakobo wakamjibu kwa hila Shekemu na Hamori baba yake, kwa sababu Shekemu alikuwa amembaka dada yao Dina.
14 Wakawaambia: “Hatuwezi kamwe kufanya jambo kama hilo, kukubali dada yetu aolewe na mwanamume ambaye hajatahiriwa,*[e] kufanya hivyo ni fedheha kwetu.
15 Tunaweza kukubali tu kwa sharti hili: watahirini wanaume wenu wote, muwe kama sisi.[f]
16 Ndipo tutakapowapa mabinti wetu na kuwachukua mabinti wenu, nasi tutaishi nanyi na kuwa familia moja.

**SURA YA 33**
*a* Mwa 25:20; Mwa 28:6
*b* Yos 24:1
*c* Mwa 10:19; Mwa 12:6
*d* Yos 24:32; Mdo 7:15, 16
*e* Mwa 35:1, 7

**SURA YA 34**
*f* Mwa 30:19, 21; Mwa 46:15
*g* Mwa 26:34, 35; Mwa 27:46
*h* Kum 7:1; 1Nya 1:13-15
*i* Mwa 33:18, 19

**Safu ya 2**
*a* 2Sa 13:22
*b* Ebr 13:4
*c* Mwa 24:2, 3
*d* Mwa 24:53; Ho 3:2
*e* Mwa 17:9, 12
*f* Mwa 17:10

**33:17** *Maana yake “Mabanda; Vibanda.” **34:1** *Au “kuwaona.” **34:3** *Tnn., “kuzungumza na moyo wa msichana huyo.”

**34:8** *Au “nafsi ya mwanangu Shekemu imeshikamana na.” **34:9** *Au “na muoane nasi.” **34:14** *Tnn., “aliye na govi.”

**17** Lakini msipotusikiliza na
kutahiriwa, basi tutamchukua
binti yetu na kwenda zetu.”

**18** Maneno yao yakamfura-
hisha Hamori[a] na Shekemu
mwanawe.[b] **19** Kijana huyo
hakukawia kutimiza ombi
lao,[c] kwa sababu alimpe-
nda binti ya Yakobo, naye
Shekemu aliheshimiwa kuli-
ko watu wote wa nyumba ya
baba yake.

**20** Kwa hiyo Hamori na
Shekemu mwanawe wakaenda
kwenye lango la jiji, wakazu-
ngumza na wanaume wa jiji
lao[d] wakisema: **21** “Wanau-
me hawa wangependa tuishi
nao kwa amani. Waruhusu-
ni wakae nchini na kufanya
biashara humu, kwa maana
nchi yetu ni kubwa vya kuto-
sha. Tunaweza kuwaoa mabi-
nti wao, nasi tunaweza kuwa-
pa mabinti wetu.[e] **22** Lakini
watakubali tu kuishi nasi ili
tuwe familia moja kwa sharti
hili moja: kwamba kila mwa-
namume miongoni mwetu ata-
hiriwe kama tu wanavyota-
hiriwa.[f] **23** Tukifanya hivyo,
je, mali zao, utajiri wao, na mi-
fugo yao yote haitakuwa yetu?
Basi acheni tutimize sharti
lao ili waishi nasi.” **24** Wote
waliokuwa wakitoka nje ku-
pitia lango la jiji lake waka-
msikiliza Hamori na Shekemu
mwanawe, na wanaume wote
wakatahiriwa, wote walioku-
wa wakitoka nje kupitia lango
la jiji.

**25** Hata hivyo, siku ya tatu,
walipokuwa bado wana mau-
mivu, wana wawili wa Ya-
kobo, Simeoni na Lawi, ndu-
gu za Dina,[g] wakachukua kila
mmoja wao upanga wake, wa-
kaenda ghafla katika jiji hilo
na kumuua kila mwanamu-
me.[a] **26** Wakamuua Hamori
na Shekemu mwanawe kwa
upanga, kisha wakamchu-
kua Dina kutoka katika nyu-
mba ya Shekemu na kuondo-
ka. **27** Wana wengine wa Ya-
kobo walipofika waliona maiti
za wanaume waliouawa, wa-
kalipora jiji hilo kwa sababu
dada yao alibakwa.[b] **28** Wa-
kachukua kondoo wao, mbu-
zi wao, ng’ombe wao, punda
wao, na kitu chochote kili-
chokuwa jijini na shambani.
**29** Walichukua pia mali zao
zote, wakawachukua mateka
wake zao na watoto wao wote,
na kupora vitu vyote vilivyo-
kuwa katika nyumba zao.

**30** Basi Yakobo akawaa-
mbia Simeoni na Lawi:[c] “Mme-
niletea taabu kubwa* kwa ku-
nifanya niwe uvundo kwa wa-
kaaji wa nchi hii, Wakanaani
na Waperizi. Nina watu wa-
chache, nao kwa hakika wa-
taungana na kunishambulia,
nao wataniangamiza, mimi na
nyumba yangu.” **31** Lakini
wakamwambia: “Je, kuna ye-
yote anayepaswa kumtendea
dada yetu kama kahaba?”

**35** Baada ya hayo Mungu
akamwambia Yakobo:
“Ondoka, nenda Betheli[d] ukai-
shi huko, na unijengee madha-
bahu mimi Mungu wa kweli,
niliyekutokea ulipokuwa uki-
mkimbia ndugu yako Esau.”[e]

**2** Basi Yakobo akawaambia
watu wa nyumba yake na
wote waliokuwa pamoja naye:
“Ondoeni kabisa miungu ya ki-
geni iliyo kati yenu,[f] na
mjisafishe wenyewe na kuba-
dili mavazi yenu, **3** na ache-
ni tuondoke twende Betheli.

SURA YA 34
a Mwa 33:18, 19
b Mwa 34:2
c Mwa 34:15
d Zek 8:16
e Mwa 34:8, 9
f Mwa 17:11
g Mwa 46:15

Safu ya 2
a Mwa 49:5-7
b Mwa 34:2
c Mwa 49:5

SURA YA 35
d Mwa 28:19; Mwa 31:13
e Mwa 27:42-44
f Mwa 31:19; Kum 5:7; Yos 23:7; 1Ko 10:14

34:30 *Au “Mmenifanya nitengwe.”

Huko nitamjengea madhabahu
Mungu wa kweli, aliyenijibu
katika siku yangu ya taabu
na ambaye amekuwa pamo-
ja nami kila mahali nilipoe-
nda.”*[a] **4** Basi wakampa Ya-
kobo miungu yote ya kigeni
waliyokuwa nayo na vipuli wa-
livyovaa masikioni, kisha Ya-
kobo akavifukia* chini ya mti
mkubwa uliokuwa karibu na
Shekemu.

**5** Walipokuwa wakisafiri,
hofu ya Mungu iliyakumba
majiji yaliyowazunguka, kwa
hiyo wakaaji wake hawa-
kuwafuatia wana wa Yako-
bo. **6** Hatimaye Yakobo aka-
fika Luzi,[b] yaani, Betheli, ka-
tika nchi ya Kanaani, pamo-
ja na watu wote waliokuwa
naye. **7** Akajenga madhaba-
hu huko na kupaita mahali
hapo El-betheli,* kwa sababu
Mungu wa kweli alikuwa ame-
mtokea mahali hapo alipomki-
mbia ndugu yake.[c] **8** Baada-
ye Debora,[d] mlezi wa Rebe-
ka, akafa na kuzikwa chini
ya mwaloni karibu na Bethe-
li. Basi akauita mwaloni huo
Alon-bakuthi.*

**9** Mungu akamtokea Ya-
kobo tena alipokuwa akito-
ka Padan-aramu, akambari-
ki. **10** Mungu akamwambia:
“Jina lako ni Yakobo.[e] Hutai-
twa tena Yakobo, jina lako li-
takuwa Israeli.” Naye akaa-
nza kumwita Israeli.[f] **11** Mu-
ngu akaendelea kumwambia:
“Mimi ni Mungu Mweza-Yote.[g]
Zaa uwe na watoto wengi. Ma-
taifa na kusanyiko la matai-
fa litatoka kwako,[h] na wafal-
me watatoka kwako.*[a] **12** Na
nchi niliyompa Abrahamu na
Isaka, nitakupa wewe na uzao
wako* baada yako.”[b] **13** Ki-
sha Mungu akapanda na
kumwacha mahali alipoo-
ngea naye.

**14** Basi Yakobo akasimami-
sha nguzo mahali hapo ali-
poongea naye, nguzo ya
mawe, naye akamimina toleo
la kinywaji juu yake na pia
akamimina mafuta juu yake.[c]
**15** Na Yakobo akaendelea
kupaita mahali hapo amba-
po Mungu alikuwa ameongea
naye, Betheli.[d]

**16** Kisha wakaondoka Be-
theli. Na walipokuwa umba-
li fulani kabla ya kufika Efra-
thi, Raheli akaanza kuzaa,
na uchungu wa kuzaa uliku-
wa mkali sana. **17** Lakini ali-
pokuwa aking’ang’ana kuzaa,
mkunga akamwambia: “Usio-
gope, kwa maana utamzaa
mwana huyu pia.”[e] **18** Uhai
wake ulipokuwa ukitoka (kwa
kuwa alikuwa akifa), akamwi-
ta mwana huyo Ben-oni,* laki-
ni baba yake akamwita Benja-
mini.#[f] **19** Kwa hiyo Raheli
akafa na kuzikwa njiani kue-
lekea Efrathi, yaani, Bethlehe-
mu.[g] **20** Yakobo akasimami-
sha nguzo juu ya kaburi lake;
hiyo ndiyo nguzo ya kaburi la
Raheli mpaka leo hii.

**21** Kisha Israeli akaendelea
na safari na kupiga hema lake
umbali fulani mbele ya mna-
ra wa Ederi. **22** Siku moja,
Israeli alipokuwa akiishi kati-
ka nchi hiyo, Rubeni alienda

**SURA YA 35**
*a* Mwa 28:13, 15; Mwa 31:42
*b* Mwa 28:19
*c* Mwa 28:20-22
*d* Mwa 24:59
*e* Mwa 25:26; Mwa 27:36
*f* Mwa 32:28
*g* Mwa 17:1; Kut 6:3; Ufu 15:3
*h* Mwa 48:3, 4

**Safu ya 2**
*a* Mwa 17:5, 6; Yoh 12:13
*b* Mwa 15:18; Kum 34:4
*c* Mwa 28:18
*d* Mwa 28:19
*e* Mwa 30:22-24
*f* Mwa 46:21; Mwa 49:27; Kum 33:12
*g* Mwa 48:7; Mik 5:2; Mt 2:6

**35:3** *Au “katika njia niliyotembea.” **35:4** *Au “akavificha.” **35:7** *Maana yake “Mungu wa Betheli.” **35:8** *Maana yake “Mwaloni wa Kilio.”

**35:11** *Tnn., “watatoka katika kiuno chako.” **35:12** *Tnn., “mbegu yako.” **35:18** *Maana yake “Mwana wa Maombolezo Yangu.” #Maana yake “Mwana wa Mkono wa Kulia.”

na kulala na Bilha suria wa baba yake, naye Israeli akasikia habari hizo.[a]

Basi Yakobo alikuwa na wana 12. **23** Wana wa Lea walikuwa Rubeni,[b] mzaliwa wa kwanza wa Yakobo, kisha Simeoni, Lawi, Yuda, Isakari, na Zabuloni. **24** Wana wa Raheli walikuwa Yosefu na Benjamini. **25** Na wana wa Bilha kijakazi wa Raheli walikuwa Dani na Naftali. **26** Na wana wa Zilpa kijakazi wa Lea walikuwa Gadi na Asheri. Hao ndio wana wa Yakobo waliozaliwa Padan-aramu.

**27** Hatimaye Yakobo akafika mahali ambapo Isaka baba yake alikuwa kule Mamre,[c] Kiriath-arba, yaani, Hebroni, ambako Abrahamu na pia Isaka waliishi wakiwa wageni.[d] **28** Isaka aliishi miaka 180.[e] **29** Kisha Isaka akakata pumzi na kufa, akazikwa pamoja na watu wake,* baada ya kuishi maisha marefu na yenye kuridhisha;# na Esau na Yakobo wanawe wakamzika.[f]

**36** Hii ndiyo historia ya Esau, yaani, Edomu.[g]

**2** Esau alioa mabinti wa Kanaani: Ada[h] binti ya Eloni Mhiti;[i] na Oholibama[j] binti ya Ana, mjukuu wa Sibeoni Mhivi; **3** na Basemathi,[k] binti ya Ishmaeli, dada ya Nebayothi.[l]

**4** Na Ada akamzalia Esau mtoto aliyeitwa Elifazi, naye Basemathi akamzaa Reueli,

**5** na Oholibama akamzaa Yeushi, Yalamu, na Kora.[m]

Hao ndio wana wa Esau waliozaliwa katika nchi ya Kanaani. **6** Kisha Esau akawachukua wake zake, wanawe, mabinti zake, na watu wote wa nyumba yake, mifugo yake na wanyama wake wote, na mali yote aliyokusanya[a] katika nchi ya Kanaani, akahamia nchi nyingine, umbali fulani kutoka kwa Yakobo ndugu yake.[b] **7** Alihama kwa sababu mali zao zilikuwa nyingi sana wasiweze kuishi pamoja, na nchi walimoishi* haingewatosha kwa sababu walikuwa na mifugo mingi. **8** Kwa hiyo Esau akahamia eneo lenye milima la Seiri.[c] Esau ndiye Edomu.[d]

**9** Na hii ndiyo historia ya Esau, baba ya Waedomu walioishi katika eneo lenye milima la Seiri.[e]

**10** Haya ndiyo majina ya wana wa Esau: Elifazi mwana wa Ada, mke wa Esau; Reueli mwana wa Basemathi, mke wa Esau.[f]

**11** Wana wa Elifazi walikuwa Temani,[g] Omari, Sefo, Gatamu, na Kenasi.[h] **12** Timna akawa suria wa Elifazi, mwana wa Esau. Baada ya muda akamzalia Elifazi mtoto aliyeitwa Amaleki.[i] Hao ndio wana wa Ada, mke wa Esau.

**13** Hawa ndio wana wa Reueli: Nahathi, Zera, Shamma, na Miza. Hao ndio walikuwa wana wa Basemathi,[j] mke wa Esau.

**14** Hawa ndio waliokuwa wana wa Oholibama binti ya Ana, mjukuu wa Sibeoni, mke wa Esau, aliomzalia Esau: Yeushi, Yalamu, na Kora.

**SURA YA 35**
a Mwa 49:3, 4; 1Nya 5:1
b Mwa 49:3
c Mwa 31:17, 18
d Mwa 15:13; Ebr 11:9
e Mwa 25:20, 26
f Mwa 49:30, 31

**SURA YA 36**
g Mwa 25:30; Eze 25:12, 13; Ro 9:13
h Mwa 36:10
i Mwa 26:34
j Mwa 36:18
k Mwa 36:17
l Mwa 25:13; Mwa 28:9
m 1Nya 1:35

**Safu ya 2**
a Mwa 33:9
b Mwa 27:39; Mwa 32:3
c Mwa 14:6; Kum 2:5
d Mwa 25:30
e Kum 2:12
f 1Nya 1:35
g Mwa 36:34
h Mwa 36:40, 42; 1Nya 1:36
i Kut 17:8; Hes 13:29; Hes 24:20; Kum 25:19; 1Sa 15:8; 1Sa 30:1
j Mwa 26:34

**35:29** *Tnn., “Akakusanywa kwa watu wake.” Huu ni msemo wa kishairi unaorejelea kifo. #Tnn., “akiwa amezeeka na akiwa amejaa siku.”

**36:7** *Au “walimoishi wakiwa wageni.”

**15** Hawa ndio mashehe* wa
wana wa Esau:[a] Wana wa Eli-
fazi, mzaliwa wa kwanza wa
Esau: Shehe Temani, Shehe
Omari, Shehe Sefo, Shehe Ke-
nasi,[b] **16** Shehe Kora, Shehe
Gatamu, na Shehe Amaleki.
Hao ndio mashehe wa Elifa-
zi[c] katika nchi ya Edomu. Hao
ndio wana wa Ada.

**17** Hawa ndio wana wa
Reueli, mwana wa Esau: She-
he Nahathi, Shehe Zera, She-
he Shamma, na Shehe Miza.
Hao ndio mashehe wa Reue-
li katika nchi ya Edomu.[d] Hao
ndio wana wa Basemathi, mke
wa Esau.

**18** Hatimaye hawa ndio
wana wa Oholibama, mke wa
Esau: Shehe Yeushi, Shehe
Yalamu, na Shehe Kora. Hao
ndio mashehe wa Oholibama
binti ya Ana, mke wa Esau.

**19** Hao ndio wana wa Esau,
na hao ndio mashehe wao.
Esau ndiye Edomu.[e]

**20** Hawa ndio wana wa Sei-
ri, Mhori, wakaaji wa nchi:[f]
Lotani, Shobali, Sibeoni,
Ana,[g] **21** Dishoni, Ezeri, na
Dishani.[h] Hao ndio mashehe
wa Wahori, wana wa Seiri, ka-
tika nchi ya Edomu.

**22** Wana wa Lotani wa-
likuwa Hori na Hemamu,
naye dada ya Lotani alikuwa
Timna.[i]

**23** Hawa ndio wana wa
Shobali: Alvani, Manahathi,
Ebali, Shefo, na Onamu.

**24** Hawa ndio wana wa Si-
beoni:[j] Aya na Ana. Huyu
ndiye Ana aliyepata chem-
chemi za maji ya moto nyi-
kani alipokuwa akiwachu-
nga punda wa Sibeoni
baba yake.

**25** Hawa ndio watoto wa
Ana: Dishoni na Oholibama
binti ya Ana.

**26** Hawa ndio wana wa
Dishoni: Hemdani, Eshbani,
Ithrani, na Kerani.[a]

**27** Hawa ndio wana wa
Ezeri: Bilhani, Zaavani, na
Akani.

**28** Hawa ndio wana wa
Dishani: Usi na Arani.[b]

**29** Hawa ndio mashehe wa
Wahori: Shehe Lotani, Shehe
Shobali, Shehe Sibeoni, She-
he Ana, **30** Shehe Dishoni,
Shehe Ezeri, na Shehe Disha-
ni.[c] Hao ndio mashehe wa Wa-
hori, kila shehe katika nchi ya
Seiri.

**31** Sasa hawa ndio wafal-
me waliotawala katika nchi
ya Edomu[d] kabla mfalme ye-
yote hajawatawala Waisrae-
li.*[e] **32** Bela mwana wa Beo-
ri alitawala Edomu, na jiji lake
liliitwa Dinhaba. **33** Bela ali-
pokufa, Yobabu mwana wa
Zera kutoka Bosra akaanza
kutawala baada yake. **34** Yo-
babu alipokufa, Hushamu ku-
toka katika nchi ya Watemani
akaanza kutawala baada yake.
**35** Hushamu alipokufa, Ha-
dadi mwana wa Bedadi ali-
yewashinda Wamidiani[f] katika
eneo* la Moabu akaanza kuta-
wala baada yake, na jiji lake li-
liitwa Avithi. **36** Hadadi ali-
pokufa, Samla kutoka Masre-
ka akaanza kutawala baada
yake. **37** Samla alipokufa,
Shauli kutoka Rehobothi kari-
bu na ule Mto akaanza kuta-
wala baada yake. **38** Shauli
alipokufa, Baal-hanani mwana
wa Akbori akaanza kutawala
baada yake. **39** Baal-hanani

---

**36:15** *Shehe alikuwa mkuu wa kabila.

**36:31** *Tnn., "wana wa Israeli." **36:35** *Tnn., "shamba."

---

SURA YA 36
a Kut 15:15
b 1Nya 1:53, 54
c 1Nya 1:36
d Hes 20:23; 1Fa 9:26
e Mwa 25:30; Mwa 32:3
f Mwa 14:6; Kum 2:12, 22
g 1Nya 1:40
h 1Nya 1:38
i 1Nya 1:39
j Mwa 36:2

Safu ya 2
a 1Nya 1:41
b 1Nya 1:42
c 1Nya 1:38
d Hes 20:14
e Kum 17:14, 15; 1Sa 10:19; 1Nya 1:43-50
f Mwa 25:1, 2; Kut 2:15; Hes 31:2

mwana wa Akbori alipokufa,
Hadari akaanza kutawala baa-
da yake. Jiji lake liliitwa Pau,
na mke wake aliitwa Meheta-
beli binti ya Matredi binti ya
Mezahabu.

**40** Basi haya ndiyo majina
ya mashehe wa Esau kuli-
ngana na koo zao, kulinga-
na na maeneo yao, kulingana
na majina yao: Shehe Timna,
Shehe Alva, Shehe Yethethi,[a]
**41** Shehe Oholibama, Shehe
Ela, Shehe Pinoni, **42** Shehe
Kenasi, Shehe Temani, Shehe
Mibsari, **43** Shehe Magdieli,
na Shehe Iramu. Hao ndio ma-
shehe wa Edomu kulingana na
sehemu walizoishi katika nchi
waliyomiliki.[b] Hao ndio wazao
wa Esau, baba ya Waedomu.[c]

**37** Yakobo akaendelea kui-
shi katika nchi ya Ka-
naani, alikoishi baba yake aki-
wa mgeni.[d]

**2** Hii ndiyo historia ya
Yakobo.

Kijana Yosefu[e] alipokuwa
na umri wa miaka 17, aliku-
wa akichunga kondoo[f] pamo-
ja na wana wa Bilha[g] na wana
wa Zilpa,[h] wake za baba yake.
Naye Yosefu akamletea baba
yake habari mbaya kuwahusu.
**3** Sasa Israeli alimpenda sana
Yosefu kuliko wanawe wengi-
ne[i] kwa sababu alimzaa uzee-
ni, naye alikuwa amemsho-
nea joho la pekee.* **4** Ndugu
zake walipoona kwamba baba
yao alimpenda sana kuliko ye-
yote miongoni mwao, wakaa-
nza kumchukia, na hawakuzu-
ngumza naye kwa amani.

**5** Baadaye Yosefu aliota
ndoto na kuwasimulia ndu-
gu zake,[j] nao wakapata sa-
babu zaidi ya kumchukia.
**6** Aliwaambia hivi: “Tafa-
dhali sikilizeni ndoto hii nili-
yoota. **7** Tulikuwa tukifunga
matita ya masuke katikati ya
shamba kisha tita langu li-
kainuka na kusimama wima,
nayo matita yenu yakalizu-
nguka tita langu na kuliina-
mia.”[a] **8** Ndugu zake waka-
muuliza: “Je, kweli utajiweka
kuwa mfalme wetu na kutu-
tawala?”[b] Basi wakapata sa-
babu nyingine ya kumchukia,
kwa sababu ya ndoto zake na
mambo aliyosema.

**9** Baada ya hayo akaota
tena ndoto nyingine, naye
akawasimulia ndugu zake
ndoto hiyo: “Nimeota ndoto
nyingine. Wakati huu jua na
mwezi na nyota 11 zilikuwa zi-
kiniinamia.”[c] **10** Kisha aka-
msimulia baba yake na ndu-
gu zake ndoto hiyo, baba
yake akamkemea na kumuuli-
za: “Ndoto hiyo yako inamaa-
nisha nini? Je, kweli mimi na
pia mama yako na ndugu zako
tutakuja na kukuinamia mpa-
ka ardhini?” **11** Basi ndugu
zake wakazidi kumwonea
wivu,[d] lakini baba yake akaya-
weka akilini maneno yake.

**12** Sasa ndugu zake wakae-
nda kulisha kondoo wa baba
yao karibu na Shekemu.[e]
**13** Baadaye Israeli akamwa-
mbia Yosefu: “Ndugu zako wa-
nachunga kondoo karibu na
Shekemu, sivyo? Njoo niku-
tume kwao.” Yosefu akamwa-
mbia: “Niko tayari!” **14** Ya-
kobo akamwambia: “Tafadha-
li, nenda uone kama ndugu
zako wako salama. Angalia
hali ya kondoo, uniletee ha-
bari.” Basi akamtuma kuto-
ka katika bonde la* Hebroni,[f]

**SURA YA 36**
*a* 1Nya 1:51-54
*b* Kum 2:5
*c* Mwa 25:30, Mwa 36:8

**SURA YA 37**
*d* Mwa 23:3, 4, Mwa 28:1, 4, Ebr 11:8, 9
*e* Mwa 30:25, Mwa 46:19
*f* Mwa 47:3
*g* Mwa 35:25
*h* Mwa 35:26
*i* 1Nya 2:1, 2
*j* Mwa 37:19

**Safu ya 2**
*a* Mwa 42:6, 9
*b* Mwa 45:8, Mwa 49:26
*c* Mwa 44:14, Mwa 45:9
*d* Mdo 7:9
*e* Mwa 33:18
*f* Mwa 23:19, Mwa 35:27

**37:3** * Au “nguo ndefu maridadi.”

**37:14** * Au “nchi tambarare ya chini ya.”

naye akashika njia kuele-
kea Shekemu. 15 Baadaye
mtu fulani akamkuta aki-
tangatanga mbugani. Mtu
huyo akamuuliza: “Unatafu-
ta nini?” 16 Akamjibu: “Ni-
nawatafuta ndugu zangu. Ta-
fadhali niambie, wanachunga
kondoo wapi?” 17 Mtu huyo
akamwambia: “Wameondo-
ka hapa, niliwasikia wakise-
ma, ‘Twendeni Dothani.’” Kwa
hiyo Yosefu akawafuata ndu-
gu zake na kuwakuta Dothani.

18 Sasa wakamwona akiwa
mbali, na kabla hajafika ka-
ribu, wakaanza kupanga
njama ya kumuua. 19 Waka-
ambiana: “Tazama! Ndiye
yule mwota-ndoto anakuja.[a]
20 Haya basi, njooni tumuue
na kumtupa ndani ya shimo
moja la maji, halafu tutasema
kwamba aliliwa na mnyama
mkali sana wa mwituni. Tuo-
ne itakuwaje kwa ndoto zake.”
21 Rubeni[b] aliposikia mane-
no hayo, alijaribu kumwokoa
ili wasimuue. Akasema: “Tu-
simuue.”[c] 22 Kisha akawaa-
mbia: “Msimwage damu.[d] Mtu-
peni ndani ya shimo hili la
maji lililo nyikani, lakini msi-
mdhuru.”*[e] Rubeni alikusu-
dia kumwokoa kutoka miko-
noni mwao ili amrudishe kwa
baba yake.

23 Mara tu Yosefu alipowa-
fikia ndugu zake, wakamvua
joho lake la pekee,[f] 24 ki-
sha wakamchukua na kumtu-
pa ndani ya shimo la maji. Wa-
kati huo shimo hilo lilikuwa
tupu; halikuwa na maji.

25 Kisha wakaketi chini ili
wale chakula. Walipoinua
macho yao, waliona msafara
wa Waishmaeli[g] ukija kuto-
ka Gileadi. Ngamia wao wali-
kuwa wamebeba gundi ya la-
bdanamu, zeri, na magome
yenye utomvu,[a] nao waliku-
wa wakiteremka kwenda Mis-
ri. 26 Ndipo Yuda akawaa-
mbia ndugu zake: “Tutapa-
ta faida gani tukimuua ndugu
yetu na kufunika damu yake?[b]
27 Haya basi, acheni tumuu-
ze[c] kwa Waishmaeli, mkono
wetu usimguse. Kwa kweli,
yeye ni ndugu yetu na nyama
yetu.” Kwa hiyo wakamsiki-
liza ndugu yao. 28 Basi wa-
fanyabiashara hao Wamidia-
ni[d] walipokuwa wakipita, ndu-
gu zake walimtoa shimoni na
kumuuza kwa hao Waishmae-
li kwa vipande 20 vya fedha.[e]
Watu hao wakampeleka Yose-
fu Misri.

29 Baadaye Rubeni aliporu-
di kwenye lile shimo la maji na
kuona kwamba Yosefu hayu-
mo shimoni, akayararua ma-
vazi yake. 30 Aliporudi kwa
ndugu zake, alisema kwa
mshangao: “Mtoto amepotea!
Sasa mimi—nitafanya nini?”

31 Basi wakalichukua joho
la Yosefu, wakamchinja mbuzi
dume na kulichovya joho hilo
katika damu ya mbuzi huyo.
32 Kisha wakamtumia baba
yao joho hilo na kumwambia:
“Hiki ndicho tulichopata. Ta-
fadhali chunguza uone ikiwa
joho hili ni la mwanao au la.”[f]
33 Basi akalichunguza na ku-
sema kwa mshtuko: “Ni joho la
mwanangu! Inaonekana ameli-
wa na mnyama mkali wa mwi-
tuni! Kwa hakika Yosefu
ameraruliwa vipandevipande!”
34 Ndipo Yakobo akayararua
mavazi yake na kuvaa nguo za
magunia kiunoni na kumwo-
mbolezea mwanawe kwa siku
nyingi. 35 Na wanawe wote

37:22 * Au “msimguse.”

SURA YA 37
a Mwa 37:5
b Mwa 49:3
c Mwa 9:5; Kut 20:13
d Mwa 4:8, 10; Mwa 42:22
e Mwa 42:21
f Mwa 37:3
g Mwa 25:12

Safu ya 2
a Mwa 43:11
b Mwa 4:8, 10
c Mdo 7:9
d Mwa 25:1, 2
e Mwa 40:15; Mwa 45:4; Zb 105:17
f Mwa 37:3

na mabinti zake wote wakaja-
ribu sana kumfariji, lakini ali-
kataa kabisa kufarijiwa, akise-
ma: "Nitashuka Kaburini*[a] ni-
kimwombolezea mwanangu!"
Na baba yake akaendelea ku-
mlilia.
**36** Basi Wamidiani waka-
muuza Yosefu Misri kwa Poti-
fa, ofisa wa makao ya Farao[b]
aliyekuwa pia mkuu wa wa-
linzi.[c]

**38** Karibu wakati huo,
Yuda aliwaacha ndugu
zake na kupiga hema lake ka-
ribu na mwanamume Mwadu-
lamu aliyeitwa Hira. **2** Aki-
wa huko, Yuda akamwona bi-
nti ya Mkanaani fulani[d] aliyei-
twa Shua. Basi akamwoa na
kulala naye, **3** akapata mi-
mba. Baadaye akazaa mwa-
na, akampa jina Eri.[e] **4** Aka-
pata mimba tena, akazaa
mwana na kumpa jina Ona-
ni. **5** Kwa mara nyingine
tena akazaa mwana na kumpa
jina Shela. Shela alipozaliwa,
Yuda alikuwa Akzibu.[f]
**6** Baada ya muda, Yuda aka-
mtafutia Eri mzaliwa wake
wa kwanza mke aliyeitwa Ta-
mari.[g] **7** Lakini Eri, mzaliwa
wa kwanza wa Yuda, alimchu-
kiza Yehova; kwa hiyo Yehova
akamuua. **8** Kwa hiyo, Yuda
akamwambia Onani: "Lala na
mke wa ndugu yako na ufu-
nge naye ndoa ya ndugu
mkwe, umpe ndugu yako
mzao."[h] **9** Lakini Onani ali-
jua kwamba mzao huyo ha-
ngehesabiwa kuwa wake.[i] Kwa
hiyo alipolala na mke wa ndu-
gu yake, alimwaga shahawa
zake ardhini ili asimpe ndu-
gu yake mzao.[j] **10** Jambo ali-
lofanya lilikuwa ovu machoni
pa Yehova, kwa hiyo akamuua
pia.[a] **11** Yuda akamwambia
Tamari binti mkwe wake: "Ishi
ukiwa mjane katika nyumba
ya baba yako mpaka Shela
mwanangu atakapokua," kwa
maana Yuda alisema moyoni
mwake: 'Huenda yeye pia aka-
fa kama ndugu zake.'[b] Basi Ta-
mari akaenda kuishi katika
nyumba ya baba yake.
**12** Muda fulani ukapita, na
mke wa Yuda, aliyekuwa bi-
nti ya Shua,[c] akafa. Yuda alizi-
ngatia kipindi cha maombole-
zo, kisha akaenda Timna[d] kwa
watumishi wake waliokata ko-
ndoo manyoya akiwa pamoja
na rafiki yake, Hira, Mwadu-
lamu.[e] **13** Tamari akaambi-
wa: "Baba mkwe wako ana-
panda kwenda Timna kuwa-
kata kondoo wake manyoya."
**14** Ndipo akayavua mavazi
yake ya ujane, akajifunika uso
kwa shela na kujifunika ma-
begani kwa mtandio, akaketi
chini kwenye lango la kuingia
Enaimu, jiji lililo katika ba-
rabara inayokwenda Timna,
kwa sababu aliona kwamba
Shela amekuwa mtu mzima la-
kini hajaruhusiwa amwoe.[f]
**15** Yuda alipomwona, mara
moja alifikiri yeye ni kahaba,
kwa sababu alikuwa ameufu-
nika uso wake. **16** Kwa hiyo,
akamkaribia kando ya bara-
bara na kumwambia: "Niruhu-
su tafadhali nilale nawe," kwa
maana hakujua kwamba aliku-
wa binti mkwe wake.[g] Hata hi-
vyo, Tamari akamuuliza: "Uta-
nipa nini ili ulale nami?"
**17** Akamjibu: "Nitakutumia
mwanambuzi kutoka katika
kundi langu." Lakini akamuu-
liza: "Je, utanipa rehani kabla

**SURA YA 37**
a Mwa 42:38; Mwa 44:29; Zb 89:48; Mhu 9:10; Ho 13:14; Mdo 2:27; Ufu 20:13
b Mwa 39:1
c Mwa 40:2, 3

**SURA YA 38**
d Mwa 24:2, 3; Mwa 28:1
e Hes 26:19
f Yos 19:29, 31
g Mt 1:3
h Kum 25:5, 6; Mt 22:24
i Ru 4:6
j Kum 25:7, 9

**Safu ya 2**
a 1Nya 2:3
b Hes 26:19
c Mwa 38:2
d Yos 15:10, 12; Amu 14:1
e Mwa 38:1
f Kum 25:5
g Mwa 38:11

---
**37:35** *Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012.

hujamleta?” **18** Yuda aka-
muuliza: “Ungependa nikupe
nini kama rehani?” akasema:
“Pete yako ya muhuri[a] na ka-
mba yako na fimbo uliyoshika
mkononi.” Basi akampa vitu
hivyo na kulala naye, Tama-
ri akapata mimba. **19** Baada
ya hayo Tamari akainuka na
kwenda zake, akavua mtandio
aliojifunika na kuvaa mavazi
yake ya ujane.

**20** Basi Yuda akamtuma ra-
fiki yake Mwadulamu[b] ampe-
lekee mwanamke huyo mwa-
nambuzi ili amrudishie vitu
alivyompa kama rehani, lakini
hakumpata kamwe. **21** Aka-
wauliza watu wa jiji hilo:
“Yuko wapi yule kahaba wa
hekaluni anayekaa kando ya
barabara hapa Enaimu?” La-
kini wakamjibu: “Hatujawa-
hi kumwona kahaba yeyo-
te wa hekaluni mahali hapa.”
**22** Mwishowe akarudi kwa
Yuda na kumwambia: “Siku-
mpata, na isitoshe watu wa
jiji hilo waliniambia, ‘Hatuja-
wahi kumwona kahaba yeyo-
te wa hekaluni mahali hapa.’”
**23** Basi Yuda akasema: “Mwa-
che avichukue vitu hivyo, tu-
sije tukadharauliwa. Usijali,
nilikutuma umpelekee mwa-
nambuzi huyu, lakini huku-
mpata.”

**24** Hata hivyo, baada ya
miezi mitatu hivi, Yuda alia-
mbiwa: “Tamari binti mkwe
wako amefanya ukahaba, na
pia amepata mimba kwa sa-
babu ya ukahaba wake.” Yuda
akasema: “Mtoeni nje acho-
mwe moto.”[c] **25** Alipokuwa
akitolewa nje, akatuma uju-
mbe huu kwa baba mkwe
wake: “Mwenye vitu hivi ndi-
ye aliyenipa mimba.” Kisha
akasema: “Tafadhali chungu-
za vitu hivi ni vya nani, yaa-
ni, pete hii ya muhuri na ka-
mba na fimbo hii.”[a] **26** Basi
Yuda akavichunguza na kuse-
ma: “Yeye ni mwadilifu kuliko
mimi, kwa sababu sikumruhu-
su Shela mwanangu amwoe.”[b]
Yuda hakufanya ngono naye
tena baada ya hayo.

**27** Wakati ulipofika wa Ta-
mari kuzaa, mapacha waliku-
wa tumboni mwake. **28** Ali-
pokuwa akizaa, mtoto mmo-
ja alitoa mkono wake nje, na
mara moja mkunga akachu-
kua uzi mwekundu na kuu-
funga mkono huo, akise-
ma: “Huyu alitoka kwanza.”
**29** Lakini mara tu alipouru-
disha mkono wake, ndugu
yake akatoka, mkunga akase-
ma kwa mshangao: “Lo! Ume-
jipasulia njia!” Basi akapewa
jina Perezi.*[c] **30** Kisha ndu-
gu yake aliyefungwa uzi mwe-
kundu mkononi akatoka, aka-
pewa jina Zera.[d]

**39** Basi Yosefu akapelekwa
Misri,[e] na Mmisri aliyei-
twa Potifa,[f] ofisa wa makao
ya Farao aliyekuwa pia mkuu
wa walinzi, akamnunua kuto-
ka kwa Waishmaeli[g] waliomle-
ta huko. **2** Lakini Yehova ali-
kuwa pamoja na Yosefu.[h] Kwa
hiyo akafanikiwa na kuwekwa
kuwa msimamizi wa nyumba
ya bwana wake, yule Mmisri.
**3** Bwana wake akaona kwa-
mba Yehova alikuwa pamoja
naye na kwamba Yehova aliku-
wa akifanikisha kila jambo ali-
lokuwa akifanya.

**4** Yosefu akaendelea kupa-
ta kibali machoni pa Potifa,
naye akawa mhudumu wake
binafsi. Kwa hiyo Potifa aka-

**SURA YA 38**
*a* Mwa 41:42; 1Fa 21:8
*b* Mwa 38:1
*c* Law 21:9

**Safu ya 2**
*a* Mwa 38:16, 18
*b* Mwa 38:11; Kum 25:5
*c* Mwa 46:12; Ru 4:12; 1Nya 2:4; Lu 3:23, 33
*d* Mt 1:3

**SURA YA 39**
*e* Zb 105:17; Mdo 7:9
*f* Mwa 37:36
*g* Mwa 17:20; Mwa 37:25
*h* Ro 8:31; Ebr 13:6

**38:29** *Maana yake “Mpasuko,” labda li-
narejelea hali ya kupasuka msamba.

mweka kuwa msimamizi wa
nyumba yake, na wa vitu vya-
ke vyote. **5** Tangu alipomwe-
ka kuwa msimamizi wa nyu-
mba yake na wa vitu vyake
vyote, Yehova aliendelea kui-
bariki nyumba ya Mmisri
huyo kwa sababu ya Yosefu,
na Yehova akabariki vitu vyo-
te alivyokuwa navyo nyumba-
ni na shambani.[a] **6** Hatima-
ye akamwachia Yosefu usima-
mizi wa vitu vyake vyote, naye
hakujishughulisha na kitu
chochote isipokuwa chakula
chake. Isitoshe, Yosefu akawa
mwanamume mwenye umbo
zuri na sura inayopendeza.

**7** Sasa baada ya hayo, mke
wa bwana wake akaanza ku-
mtupia jicho Yosefu na ku-
mwambia: "Lala nami." **8** La-
kini akakataa na kumwambia
mke wa bwana wake: "Taza-
ma, bwana wangu hajui vitu
nilivyo navyo nyumbani, naye
ameniweka kuwa msimamizi
wa vitu vyake vyote. **9** Ha-
kuna yeyote aliye mkuu zai-
di yangu katika nyumba hii,
naye hajanikataza kitu cho-
chote isipokuwa wewe, kwa
sababu wewe ni mke wake.
Basi ninawezaje kufanya uovu
huu mkubwa na kwa kweli ni-
mtendee Mungu dhambi?"[b]

**10** Basi siku baada ya siku
alizungumza na Yosefu, lakini
Yosefu hakukubali kamwe ku-
lala naye wala kukaakaa naye.
**11** Lakini siku moja kati ya
siku ambazo Yosefu aliingia
nyumbani kufanya kazi yake,
hakukuwa na mtumishi yeyo-
te nyumbani. **12** Basi mke
wa Potifa akaishika kwa
nguvu nguo ya Yosefu akise-
ma: "Lala nami!" Lakini Yo-
sefu akaiacha nguo yake mi-
kononi mwake na kukimbilia
nje. **13** Mara tu mke wa Po-
tifa alipoona kwamba Yosefu
ameiacha nguo yake mikono-
ni mwake na kukimbilia nje,
**14** akaanza kulia kwa sauti
kubwa na kuwaita wanaume
wa nyumbani mwake na ku-
waambia: "Tazameni! Alitule-
tea mwanamume huyu Mwe-
brania ili tuwe kichekesho.
Alikuja kulala nami, lakini ni-
kaanza kulia kwa sauti yangu
yote. **15** Mara tu aliposikia
nikilia kwa sauti kubwa na ku-
piga mayowe, akaiacha nguo
yake kando yangu na kukimbi-
lia nje." **16** Kisha mke wa Po-
tifa akaiweka nguo ya Yose-
fu kando yake mpaka bwana
wake* aliporudi.

**17** Halafu akamsimulia kisa
hicho, akisema: "Yule mtu-
mishi Mwebrania uliyetuletea
alikuja kunifanya mimi niwe
kichekesho. **18** Lakini mara
tu nilipoanza kulia kwa
sauti kubwa na kupiga ma-
yowe, aliacha nguo yake ka-
ndo yangu na kukimbilia nje."
**19** Punde tu bwana wa Yo-
sefu alipomsikia mke wake
akisema: "Hayo ndiyo mambo
ambayo mtumishi wako alini-
tendea," akawaka hasira.
**20** Basi bwana wa Yosefu
akamchukua Yosefu na ku-
mtupa gerezani, mahali amba-
po wafungwa wa mfalme wa-
lifungwa, akabaki humo gere-
zani.[a]

**21** Lakini Yehova aliende-
lea kuwa pamoja na Yosefu,
naye akazidi kumtendea kwa
upendo mshikamanifu na ku-
mfanya apate kibali macho-
ni pa ofisa mkuu wa gereza.[b]
**22** Kwa hiyo, ofisa mkuu wa
gereza akamweka Yosefu

**39:16** * Yaani, bwana wa Yosefu.

**SURA YA 39**

*a* Mwa 30:27

*b* Mwa 2:24
Mwa 20:3, 6
Zb 51:Uta, 4
Mk 10:7, 8
Ebr 13:4

**Safu ya 2**

*a* Zb 105:17, 18

*b* Mwa 40:2, 3
Zb 105:19
Mdo 7:9

kuwa msimamizi wa wafu-
ngwa wote gerezani, na
wa kazi zote walizokuwa wa-
kifanya humo, yeye ndiye
aliyehakikisha zimefanywa.[a]
**23** Ofisa mkuu wa gereza ha-
kujishughulisha na jambo
hata moja lililokuwa chini
ya usimamizi wa Yosefu, kwa
maana Yehova alikuwa pamo-
ja na Yosefu na Yehova alifani-
kisha jambo lolote alilofanya.[b]

**40** Baada ya hayo, msima-
mizi mkuu wa vinywa-
ji[c] na mwokaji mkuu wa mfal-
me wa Misri walimkosea
bwana wao, mfalme wa Misri.
**2** Kwa hiyo Farao akawakasi-
rikia vikali maofisa hao wa-
wili, msimamizi mkuu wa vi-
nywaji na mwokaji mkuu,[d]
**3** akawatupa katika gereza
lililokuwa katika nyumba
ya mkuu wa walinzi,[e] mahali
ambapo Yosefu alikuwa ame-
fungwa.[f] **4** Kisha mkuu wa
walinzi akamwagiza Yosefu
akae nao na kuwatunza,[g] nao
wakakaa gerezani kwa muda
fulani.*

**5** Msimamizi wa vinywaji na
mwokaji wa mfalme wa Misri,
waliokuwa wamefungwa ge-
rezani, waliota ndoto usiku
mmoja, na kila ndoto ilikuwa
na maana yake.* **6** Asubuhi
iliyofuata, Yosefu alipoingia
na kuwaona, walionekana wa-
mehuzunika. **7** Basi akawau-
liza maofisa hao wa Farao wa-
liokuwa naye gerezani kati-
ka nyumba ya bwana wake:
“Mbona nyuso zenu zina
huzuni leo?” **8** Wakamjibu:
“Kila mmoja wetu aliota ndoto
lakini hakuna mtu wa kutuele-
za maana yake.”* Yosefu aka-
waambia: “Je, si kazi ya Mu-
ngu kueleza maana ya ndoto?[a]
Tafadhali, nisimulieni ndoto
zenu.”

**9** Basi msimamizi mkuu wa
vinywaji akamsimulia Yosefu
ndoto yake akisema: “Katika
ndoto yangu, niliona mzabibu
mbele yangu. **10** Na mzabi-
bu huo ulikuwa na matawi ma-
tatu, na ulipokuwa ukichipua
vitawi, ulichanua maua, na za-
bibu zilizokuwa kwenye visha-
da vyake zikaiva. **11** Na ki-
kombe cha Farao kilikuwa mi-
kononi mwangu, nami nika-
chukua zabibu na kuzikamua
ndani ya kikombe cha Farao.
Kisha nikakiweka kikombe
hicho mkononi mwa Fa-
rao.” **12** Ndipo Yosefu aka-
mwambia: “Hii ndiyo maana
yake. Yale matawi matatu ni
siku tatu. **13** Siku tatu kua-
nzia leo, Farao atakutoa ge-
rezani* na kukurudisha kwe-
nye cheo chako,[b] nawe utae-
ndelea kuweka kikombe cha
Farao mkononi mwake kama
ulivyokuwa ukifanya ulipo-
kuwa msimamizi wake wa vi-
nywaji.[c] **14** Hata hivyo, uni-
kumbuke mambo yataka-
pokwendea vema. Tafadhali,
nitendee kwa upendo mshika-
manifu na umwambie Farao
kunihusu, ili anitoe mahali
hapa. **15** Ukweli ni kwamba
nilitekwa nyara kutoka katika
nchi ya Waebrania,[d] nami sija-
fanya kosa lolote linalostahili
nitupwe gerezani.”*[e]

**16** Mwokaji mkuu alipoo-
na kwamba Yosefu amese-
ma* jambo jema kuhusu ndo-

SURA YA 39
*a* Mwa 39:6
*b* Mwa 49:22, 25; Mdo 7:9, 10

SURA YA 40
*c* Mwa 40:11
*d* Mwa 40:20-22
*e* Mwa 37:36
*f* Mwa 39:20; Zb 105:17, 18
*g* Mwa 39:22

Safu ya 2
*a* Mwa 41:15, 16; Da 2:28, 45
*b* Mwa 41:12, 13
*c* Mwa 40:20, 21
*d* Mwa 37:28
*e* Mwa 39:7, 8

**40:4** *Tnn., “siku kadhaa.” **40:5** *Au “fasiri yake.”

**40:8** *Au “hatuna mfasiri.” **40:13** *Tnn., “atakiinua juu kichwa chako.” **40:15** *Tnn., “ndani ya tangi la maji; shimoni.” **40:16** *Au “amefasiri.”

to hiyo, akamwambia: “Mimi
pia niliota ndoto, kulikuwa na
vikapu vitatu vyenye mikate
myeupe juu ya kichwa changu,
**17** na katika kikapu cha juu,
kulikuwa na kila aina ya vitu
vilivyookwa kwa ajili ya Fa-
rao, na kulikuwa na ndege wa-
liokula vitu vilivyokuwa katika
kikapu kilichokuwa juu ya ki-
chwa changu.” **18** Ndipo Yo-
sefu akamwambia, “Hii ndiyo
maana yake: Vile vikapu vita-
tu ni siku tatu. **19** Siku tatu
kuanzia leo, Farao atakuka-
ta kichwa na kukutundika
mtini, na ndege wataula mwili
wako.”[a]

**20** Sasa siku ya tatu iliku-
wa sikukuu ya kuzaliwa kwa
Farao,[b] kwa hiyo aliwafanyia
karamu watumishi wake wote,
akamtoa gerezani msimamizi
mkuu wa vinywaji na mwoka-
ji mkuu, akawaleta mbele
ya watumishi wake. **21** Aka-
mrudisha msimamizi mkuu wa
vinywaji kwenye cheo cha-
ke, akaendelea kumpa Farao
kikombe. **22** Lakini akamtu-
ndika mwokaji mkuu, kama
Yosefu alivyokuwa ameele-
za.*[c] **23** Hata hivyo, msima-
mizi mkuu wa vinywaji haku-
mkumbuka Yosefu; aliendelea
kumsahau.[d]

**41** Mwishoni mwa miaka
miwili kamili, Farao
aliota ndoto;[e] katika ndo-
to hiyo alikuwa amesimama
kando ya Mto Nile. **2** Na ta-
zama! ng’ombe saba wazuri,
walionona, walikuwa wakipa-
nda kutoka mtoni, nao waliku-
wa wakila nyasi za Mto Nile.[f]
**3** Baada yao, ng’ombe wengi-
ne saba wenye sura mbaya na
waliokonda walipanda kutoka
katika Mto Nile, wakasimama
karibu na wale ng’ombe wa-
nono kwenye ukingo wa Mto
Nile. **4** Kisha wale ng’ombe
wenye sura mbaya, walioko-
nda, wakaanza kuwala wale
ng’ombe saba wazuri, walio-
nona. Ndipo Farao akaamka.

**5** Kisha akarudi kulala,
akaota ndoto ya pili. Kuliku-
wa na masuke saba ya nafa-
ka yakitokea katika bua moja,
yalikuwa yamejaa nafaka nayo
yalikuwa mazuri sana.[a] **6** Na
baada ya hayo, masuke mengi-
ne saba ya nafaka yakakua,
yalikuwa membamba na yali-
kuwa yamechomwa na upepo
wa mashariki. **7** Kisha ma-
suke hayo membamba ya na-
faka yakaanza kuyameza yale
masuke saba ya nafaka yaliyo-
jaa nafaka na ambayo yaliku-
wa mazuri sana. Ndipo Farao
akaamka na kugundua kwa-
mba ilikuwa ndoto.

**8** Lakini asubuhi, roho
yake ikafadhaika. Basi akaa-
giza makuhani wote wachawi
wa Misri na watu wake wote
wenye hekima waitwe. Farao
akawasimulia ndoto zake, la-
kini hakuna yeyote aliyewe-
za kumwambia Farao maana
yake.*

**9** Ndipo msimamizi mkuu
wa vinywaji akamwambia Fa-
rao: “Ninaungama dhambi za-
ngu leo. **10** Ee Farao, ulitu-
kasirikia sisi watumishi wako.
Kwa hiyo ukanifunga gere-
zani katika nyumba ya mkuu
wa walinzi, mimi na mwokaji
mkuu.[b] **11** Kisha kila mmoja
wetu akaota ndoto usiku uleu-
le. Yeye na mimi, kila mmo-
ja wetu aliota ndoto, na kila
ndoto ilikuwa na maana yake.[c]

**SURA YA 40**
a Mwa 40:20, 22
b Mk 6:21
c Mwa 40:8
d Mwa 40:14

**SURA YA 41**
e Da 2:1
f Mwa 41:18-21

**Safu ya 2**
a Mwa 41:22-24
b Mwa 40:2, 3
c Mwa 40:5

**40:22** * Au “amefasiri.”

**41:8** * Au “fasiri yake.”

12 Humo gerezani tulikuwa pamoja na kijana Mwebrania, mtumishi wa mkuu wa walinzi.[a] Tulipomsimulia ndoto zetu,[b] alitueleza maana ya kila
ndoto. 13 Mambo yote yalitimia kama alivyotuambia.* Nilirudishwa katika cheo changu, lakini yule mwingine alitundikwa mtini."[c]
14 Kwa hiyo Farao akaagiza Yosefu aletwe,[d] basi wakamleta haraka kutoka gerezani.*[e] Akajinyoa na kubadili nguo zake na kuingia mbe-
le ya Farao. 15 Kisha Farao akamwambia Yosefu: "Nilioota ndoto, lakini hakuna yeyote anayeweza kunieleza maana yake. Sasa nimesikia habari zako kwamba ukisimuliwa ndoto unaweza kueleza maa-
na yake."[f] 16 Ndipo Yosefu akamjibu Farao: "Sistahili kusifiwa! Mungu ndiye atakayesema kuhusu hali yako, Ee Farao."[g]
17 Farao akamwambia Yosefu: "Katika ndoto yangu, nilikuwa nimesimama kwenye
ukingo wa Mto Nile. 18 Na tazama! ng'ombe saba wazuri, walionona, walikuwa wakipanda kutoka katika Mto Nile, wakaanza kula nyasi
za Mto Nile.[h] 19 Baada yao, ng'ombe wengine saba dhaifu, wenye sura mbaya sana, na waliokonda walipanda kutoka katika Mto Nile. Sijawahi kamwe kuona ng'ombe wenye sura mbaya hivyo kati-
ka nchi yote ya Misri. 20 Na ng'ombe hao waliokonda, wenye sura mbaya, wakaanza kuwala wale ng'ombe saba wa
kwanza walionona. 21 Lakini baada ya kuwala, hakuna yeyote angejua kwamba wamewala ng'ombe hao, kwa kuwa sura yao ilikuwa mbaya kama mwanzoni. Ndipo nikaamka.
22 "Kisha nikaona katika ndoto yangu masuke saba ya nafaka yakitokea katika bua moja, yalikuwa yamejaa nafaka nayo yalikuwa mazu-
ri sana.[a] 23 Halafu yakafuatwa na masuke mengine saba ya nafaka yaliyonyauka, membamba, na yaliyochomwa na
upepo wa mashariki. 24 Kisha yale masuke membamba ya nafaka yakaanza kuyameza yale masuke saba mazuri sana ya nafaka. Basi nikawasimulia makuhani wachawi ndoto hiyo,[b] lakini hakuna yeyote aliyeweza kunieleza maana yake."[c]
25 Ndipo Yosefu akamwambia Farao: "Ndoto zako ni ndoto moja, ndoto ileile. Mungu wa kweli amekuambia mambo atakayofanya.[d]
26 Wale ng'ombe saba wazuri ni miaka saba. Na yale masuke saba mazuri ya nafaka ni miaka saba pia. Ndoto zako ni ndoto moja, ndoto ileile.
27 Wale ng'ombe saba waliokonda na wenye sura mbaya ambao walipanda baada ya wale wanono, ni miaka saba, na yale masuke saba ya nafaka yaliyo matupu, yaliyochomwa na upepo wa mashariki, yanamaanisha miaka saba
ya njaa kali. 28 Hivi ndivyo nilivyokuambia, Ee Farao: Mungu wa kweli amekuonyesha mambo atakayofanya.
29 "Kutakuwa na miaka saba ya chakula kingi sana katika nchi yote ya Misri.
30 Lakini baada ya miaka hiyo, hakika kutakuwa na mia-

41:13 *Au "alivyotufasiria." 41:14 *Tnn., "ndani ya tangi la maji; shimoni."

SURA YA 41
a Mwa 39:1
b Mwa 40:8
c Mwa 40:21, 22
d Zb 105:20
e Mwa 40:15
f Da 5:12; Mdo 7:9, 10
g Mwa 40:8; Da 2:23, 28
h Mwa 41:2-4

Safu ya 2
a Mwa 41:5-7
b Mwa 41:8; Da 2:2
c Da 2:27; Da 4:7
d Da 2:28; Amo 3:7

ka saba ya njaa kali, nanyi ha-
kika mtasahau chakula kingi
sana kilichokuwa katika nchi
ya Misri, na njaa hiyo kali itai-
haribu nchi.[a] **31** Nanyi ha-
mtakumbuka chakula kingi
sana kilichokuwa nchini kwa
sababu ya njaa kali itakayo-
fuata, kwa maana itakuwa kali
sana. **32** Ee Farao, ulionye-
shwa ndoto hiyo mara mbi-
li kwa sababu Mungu wa kwe-
li amekusudia kabisa jambo
hilo, na Mungu wa kweli atali-
timiza hivi karibuni.

**33** "Sasa basi, Ee Farao,
mtafute mwanamume mwe-
nye busara na hekima umwe-
ke kuwa msimamizi wa nchi
ya Misri. **34** Ee Farao, chu-
kua hatua, waweke wasima-
mizi nchini, nawe utakusa-
nya sehemu ya tano ya
mazao yote nchini Misri kati-
ka miaka saba ya chakula ki-
ngi.[b] **35** Nao wakusanye cha-
kula chote katika miaka hiyo
mizuri inayokuja, nao wawe-
ke nafaka katika maghala chi-
ni ya mamlaka yako Farao,
na chakula hicho kihifadhi-
we na kutunzwa katika ma-
jiji.[c] **36** Chakula hicho kita-
liwa nchini katika ile miaka
saba ya njaa kali itakayoiku-
mba nchi ya Misri, ili nchi isia-
ngamie kwa sababu ya njaa
hiyo kali."[d]

**37** Pendekezo hilo lilimfu-
rahisha Farao na watumishi
wake wote. **38** Kwa hiyo Fa-
rao akawaambia watumishi
wake: "Je, kweli kuna mwa-
namume mwingine anayeweza
kupatikana kama huyu aliye
na roho ya Mungu?" **39** Ki-
sha Farao akamwambia Yose-
fu: "Kwa kuwa Mungu ameku-
wezesha kuyajua yote hayo,
hakuna yeyote aliye na bu-
sara na hekima kama wewe.
**40** Wewe binafsi utaisima-
mia nyumba yangu, na watu
wangu wote watakutii kabi-
sa.[a] Nitakuwa tu mkuu kuli-
ko wewe ninapotimiza juku-
mu langu nikiwa mfalme."*
**41** Kisha Farao akamwambia
Yosefu: "Tazama, ninakuweka
kuwa msimamizi wa nchi yote
ya Misri."[b] **42** Halafu Farao
akaivua pete yake ya muhu-
ri kutoka kwenye mkono wake
mwenyewe na kumvisha Yo-
sefu mkononi, akamvisha pia
mavazi ya kitani bora na mku-
fu wa dhahabu shingoni mwa-
ke. **43** Zaidi ya hayo, aka-
mpandisha katika gari lake la
pili la heshima, na watu wali-
kuwa wakimtangulia na kuse-
ma kwa sauti, *"Avrekh!"** Kwa
hiyo Farao akamweka kuwa
msimamizi wa nchi yote ya
Misri.

**44** Tena Farao akamwa-
mbia Yosefu: "Mimi ni Fa-
rao, lakini hakuna mtu ana-
yepaswa kufanya jambo lo-
lote* bila idhini yako katika
nchi yote ya Misri."[c] **45** Ki-
sha Farao akampa Yosefu jina
Zafenath-panea, na pia aka-
mpa Asenathi[d] binti ya Poti-
fera kuhani wa Oni* awe mke
wake. Naye Yosefu akaanza
kuisimamia# nchi ya Misri.[e]
**46** Yosefu alikuwa na umri
wa miaka 30[f] alipoanza ku-
mtumikia* Farao mfalme wa
Misri.

**SURA YA 41**
a Mdo 7:11
b Mwa 41:26, 47
c Mwa 41:48, 49; Mdo 7:12
d Mwa 45:9, 11; Mwa 47:13, 19

**Safu ya 2**
a Mwa 39:6; Zb 105:21; Mdo 7:9, 10
b Da 5:7
c Mwa 44:18; Mwa 45:8; Mdo 7:9, 10
d Mwa 46:20
e Zb 105:21
f Hes 4:3; 2Sa 5:4; Lu 3:23

**41:40** *Au "inapohusu tu kiti cha ufalme." **41:43** *Inaonekana ni neno linalowaamuru watu waonyeshe heshima na staha. **41:44** *Tnn., "kuinua mkono wake au mguu wake." **41:45** *Yaani, Heliopolisi. #Au "kutembea kotekote katika." **41:46** *Tnn., "aliposimama mbele ya."

Kisha Yosefu akaondoka
mbele ya Farao na kute-
mbea katika nchi yote ya Mis-
ri. 47 Na katika miaka saba
ya chakula kingi, nchi ilizaa
chakula kingi sana. 48 Naye
aliendelea kukusanya chaku-
la chote cha miaka saba ka-
tika nchi ya Misri, akakiweka
katika maghala majijini. Kati-
ka kila jiji alikusanya chakula
kutoka katika mashamba yali-
yozunguka jiji hilo. 49 Yose-
fu akaendelea kukusanya na-
faka nyingi sana katika ma-
ghala, kama mchanga wa ba-
hari, hivi kwamba mwishowe
wakaacha kuipima kwa saba-
bu haingeweza kupimwa.

50 Kabla ya mwaka wa kwa-
nza wa njaa kali, Asenathi,
binti ya Potifera kuhani wa
Oni* alimzalia Yosefu wana
wawili.[a] 51 Yosefu alimwita
mzaliwa wa kwanza Manase,*[b]
kwa maana alisema, "Mu-
ngu amenifanya nisahau taa-
bu yangu yote na nyumba yote
ya baba yangu." 52 Akamwi-
ta yule wa pili Efraimu,*[c] kwa
maana alisema, "Mungu ame-
niwezesha kuzaa watoto kati-
ka nchi ya mateso yangu."[d]

53 Hatimaye miaka saba ya
chakula kingi katika nchi
ya Misri ikaisha,[e] 54 na mia-
ka saba ya njaa kali ikaanza,
kama Yosefu alivyokuwa ame-
sema.[f] Njaa hiyo ilienea katika
nchi zote, lakini kulikuwa na
chakula* katika nchi yote ya
Misri.[g] 55 Mwishowe, nchi
yote ya Misri ikakumbwa na
njaa hiyo kali, watu wakaanza
kumlilia Farao awape chaku-
la.*[a] Basi Farao akawaambia
Wamisri wote: "Nendeni kwa
Yosefu, na mfanye lolote ata-
kalowaambia."[b] 56 Njaa hiyo
ikaenea duniani pote.[c] Ndi-
po Yosefu akaanza kuyafu-
ngua maghala yote ya nafa-
ka yaliyokuwa katika majiji
yao na kuwauzia Wamisri cha-
kula,[d] kwani njaa hiyo ilikuwa
imeilemea sana nchi ya Misri.
57 Isitoshe, watu kutoka kila
mahali duniani wakaja Misri
kununua chakula kutoka kwa
Yosefu, kwa sababu njaa hiyo
ilikuwa imeilemea sana dunia
yote.[e]

42 Yakobo aliposikia kwa-
mba kuna nafaka nchi-
ni Misri,[f] akawauliza wanawe:
"Kwa nini mnatazamana tu?"
2 Kisha akawaambia: "Nime-
sikia kwamba kuna nafaka
nchini Misri. Shukeni huko
mkatununulie nafaka, ili tue-
ndelee kuishi tusije tukafa."[g]
3 Basi ndugu kumi wa Yose-
fu[h] wakashuka Misri kununua
nafaka. 4 Lakini Yakobo ha-
kumruhusu Benjamini,[i] ndugu
ya Yosefu, aende pamoja na
ndugu zake, kwa sababu alise-
ma: "Huenda akapatwa na ma-
dhara na kufa."[j]

5 Kwa hiyo wana wa Israe-
li wakafika Misri pamoja
na watu wengine walioenda
kununua nafaka, kwa sababu
njaa hiyo kali ilikuwa imee-
nea mpaka katika nchi ya Ka-
naani.[k] 6 Yosefu ndiye aliye-
kuwa msimamizi nchini Mis-
ri,[l] na ndiye aliyewauzia nafa-
ka watu wote duniani.[m] Kwa
hiyo ndugu za Yosefu waka-
ja na kumwinamia kifudifudi.[n]
7 Yosefu alipowaona ndugu
zake, aliwatambua mara
moja, lakini hakujitambulisha
kwao.[o] Basi akawauliza kwa

41:50 *Au "Heliopolisi." 41:51 *Maana yake "Anayesahaulisha; Anayemfanya Mwingine Asahau." 41:52 *Maana yake "Anayezaa Maradufu." 41:54, 55 *Au "mkate."

SURA YA 41
a Mwa 48:5
b Mwa 50:23; Hes 1:34, 35
c Mwa 48:17; Hes 1:32, 33; Kum 33:17; Yos 14:4
d Zb 105:17, 18; Mdo 7:9, 10
e Mwa 41:26
f Mwa 41:30; Mdo 7:11
g Mwa 45:9, 11; Mwa 47:17

Safu ya 2
a Mwa 47:13
b Zb 105:21
c Mwa 43:1
d Mwa 41:48, 49; Mwa 47:16
e Mwa 47:4

SURA YA 42
f Mwa 41:48, 49
g Mdo 7:12
h 1Nya 2:1, 2
i Mwa 35:18, 19; Mwa 42:38; Mwa 44:20
j Mwa 43:14
k Mwa 41:57; Mdo 7:11
l Mwa 41:44; Mwa 45:8; Zb 105:21; Mdo 7:9, 10
m Mwa 47:14
n Mwa 37:7, 9
o Mwa 42:23

ukali: “Mmetoka wapi?” wa-
kamjibu: “Katika nchi ya Ka-
naani, tumekuja kununua cha-
kula.”[a]
**8** Basi Yosefu akawatambua
ndugu zake, lakini wao hawa-
kumtambua. **9** Mara moja
Yosefu akakumbuka ndoto ali-
zoota kuwahusu,[b] akawaa-
mbia: “Ninyi ni wapelelezi!
Mmekuja kuchunguza udhaifu
wa nchi yetu!” **10** Wakamwa-
mbia: “Hapana, bwana wetu,
sisi watumishi wako tumeku-
ja kununua chakula. **11** Sisi
sote ni wana wa mtu mmo-
ja. Nasi ni wanyoofu. Sisi wa-
tumishi wako si wapelele-
zi.” **12** Lakini akawaambia:
“Sivyo! Mmekuja kuchungu-
za udhaifu wa nchi yetu!”
**13** Ndipo wakamwambia: “Sisi
watumishi wako, ni ndugu 12.[c]
Sisi ni wana wa mtu mmoja[d]
anayeishi nchini Kanaani, na
ndugu yetu mdogo amebaki na
baba yetu,[e] lakini mwingine
hayupo tena.”[f]
**14** Hata hivyo, Yosefu aka-
waambia: “Ni kama tu nilivyo-
waambia—‘Ninyi ni wapele-
lezi!’ **15** Hivi ndivyo mtaka-
vyojaribiwa: Kwa hakika kama
Farao anavyoishi, hamtato-
ka mahali hapa mpaka ndu-
gu yenu mdogo atakapokuja.[g]
**16** Mtumeni mmoja wenu aka-
mlete ndugu yenu, lakini ninyi
wengine mtatiwa kifungoni.
Kwa njia hiyo, maneno yenu
yatajaribiwa ili ijulikane iki-
wa mnasema ukweli. Na kama
sivyo, basi, kwa hakika kama
Farao anavyoishi, ninyi ni wa-
pelelezi.” **17** Ndipo akawa-
tia kifungoni kwa siku tatu.
**18** Siku ya tatu, Yosefu aka-
waambia: “Fanyeni hili ili
mwendelee kuishi, kwa saba-
bu ninamwogopa Mungu.

SURA YA 42
*a* Mwa 37:1
Mdo 7:11, 12
*b* Mwa 37:7-9
*c* 1Nya 2:1, 2
*d* Kut 1:1-4
*e* Mwa 35:18, 19
Mwa 42:38
Mwa 43:7
*f* Mwa 37:27, 35
Mwa 44:20
*g* Mwa 42:34
Mwa 43:29

Safu ya 2
*a* Mwa 45:21, 23
*b* Mwa 37:18, 28
Mwa 50:17
Mdo 7:9
*c* Mwa 37:21
*d* Mwa 9:5
*e* Mwa 43:30
*f* Mwa 42:19
*g* Mwa 43:23

**19** Ikiwa ninyi ni wanyoo-
fu, acheni ndugu yenu mmo-
ja abaki katika nyumba amba-
mo mmefungiwa, lakini ninyi
wengine mnaweza kwenda ku-
chukua nafaka ili mpungu-
ze makali ya njaa katika nyu-
mba zenu.[a] **20** Kisha mleteni
kwangu ndugu yenu mdogo,
ili maneno yenu yathibitike
kuwa ya kweli, nanyi hamta-
kufa.” Basi wakafanya hivyo.
**21** Wakaambiana: “Bila sha-
ka tunaadhibiwa kwa saba-
bu ya ndugu yetu,[b] kwa saba-
bu tuliyaona mateso yake ali-
potusihi tumhurumie, lakini
hatukumsikiliza. Ndiyo saba-
bu tunateseka hivi.” **22** Ki-
sha Rubeni akawaambia: “Je,
sikuwaambia, ‘Msimdhuru
mtoto,’* lakini hamkunisiki-
liza?[c] Sasa kwa hakika tuna-
daiwa damu yake.”[d] **23** Laki-
ni hawakujua kwamba Yosefu
alielewa mambo waliyokuwa
wakisema, kwa sababu alio-
ngea nao kupitia mkalimani.
**24** Basi akaenda mbali nao
na kuanza kulia.[e] Aliporudi
na kuzungumza nao, alimchu-
kua Simeoni[f] kutoka kati yao
na kumfunga mbele ya macho
yao.[g] **25** Kisha Yosefu akaa-
muru mifuko yao ijazwe na-
faka, na pesa za kila mmoja
wao zirudishwe ndani ya gu-
nia lake na pia wapewe vyaku-
la kwa ajili ya safari. Ndivyo
walivyofanyiwa.
**26** Basi wakawatwika pu-
nda wao nafaka na kuondo-
ka. **27** Walipofika mahali pa
kulala, mmoja wao alifungua
gunia lake ili amlishe punda
wake, akaona pesa kwe-
nye mdomo wa mfuko wake.

---

**42:22** * Tnn., “Msitende dhambi dhidi ya mtoto huyu.”

**28** Akawaambia ndugu zake:
“Pesa zangu zimerudishwa,
ndizo hizi hapa kwenye mfu-
ko wangu!” Wakashuka moyo,
wakaanza kutetemeka na
kuulizana: “Ni jambo gani hili
ambalo Mungu ametutendea?”
**29** Walipofika kwa Yakobo
baba yao katika nchi ya Ka-
naani, wakamwambia mambo
yote yaliyowapata, wakisema:
**30** “Bwana mkubwa wa nchi
hiyo alizungumza nasi kwa
ukali[a] na kudai kwamba tunai-
peleleza nchi yao. **31** Laki-
ni tukamwambia, ‘Sisi ni watu
wanyoofu. Sisi si wapelelezi.[b]
**32** Sisi ni ndugu 12,[c] wana wa
baba mmoja. Mmoja wetu ha-
yupo,[d] na yule mdogo ameba-
ki na baba yetu katika nchi
ya Kanaani.’[e] **33** Lakini bwa-
na huyo akatuambia, ‘Hivi ndi-
vyo nitakavyojua kwamba
ninyi ni wanyoofu: Mwache-
ni ndugu yenu mmoja abaki
nami.[f] Kisha chukueni chaku-
la mwende mkapunguze ma-
kali ya njaa ya watu wa nyu-
mbani mwenu.[g] **34** Mleteni
kwangu ndugu yenu mdogo,
ili nijue kwamba ninyi si wa-
pelelezi bali ni watu wanyoo-
fu. Kisha nitamrudisha ndugu
yenu, nanyi mnaweza kufanya
biashara katika nchi hii.’”
**35** Walipokuwa wakimwaga
nafaka kutoka katika magu-
nia yao, kila mmoja wao ali-
pata mfuko wake wa pesa ka-
tika gunia lake. Wote pamo-
ja na baba yao walipoona mi-
fuko yao ya pesa, wakaogopa.
**36** Yakobo baba yao akashtu-
ka na kusema: “Mmefanya
nifiwe![h] Yosefu hayupo,[i] Si-
meoni naye hayupo,[j] na sasa
mnataka kumchukua Benja-
mini! Mambo hayo yote yame-
nijia mimi!” **37** Lakini Rube-
ni akamwambia baba yake:
“Unaweza kuwaua wanangu
wawili nisipomrudisha kwa-
ko.[a] Mweke chini ya ua-
ngalizi wangu, nami nitamru-
disha kwako.”[b] **38** Lakini Ya-
kobo akasema: “Mwanangu
hatashuka huko pamoja na-
nyi, kwa sababu ndugu yake
amekufa, naye amebaki peke
yake.[c] Akipatwa na madhara
na kufia njiani, basi kwa haki-
ka mtazishusha mvi zangu Ka-
burini*[d] kwa huzuni.”[e]

**43** Sasa njaa ilikuwa kali
sana nchini.[f] **2** Basi
walipomaliza kula nafaka wa-
liyoleta kutoka Misri,[g] baba
yao akawaambia: “Rudini
huko mkatununulie chaku-
la kidogo.” **3** Yuda akamwa-
mbia: “Yule mtu alituonya
waziwazi akisema, ‘Msiuone
tena uso wangu msipokuja na
ndugu yenu.’[h] **4** Ukituruhu-
su twende na ndugu yetu, tu-
tashuka huko na kukununu-
lia chakula. **5** Lakini usipo-
turuhusu twende naye, hatu-
tashuka kwenda huko, kwa
sababu mtu huyo alituambia,
‘Msiuone uso wangu tena msi-
pokuja na ndugu yenu.’”[i]
**6** Israeli[j] akawauliza: “Kwa
nini mmeniletea shida hii kwa
kumwambia mtu huyo kwa-
mba mna ndugu mwingine?”
**7** Wakamjibu: “Mtu huyo ali-
tuuliza hivi moja kwa moja ku-
tuhusu sisi na watu wetu wa
ukoo: ‘Je, baba yenu angali
hai? Je, mna ndugu mwingi-
ne?’ nasi tukamwambia ukwe-
li.[k] Tungejuaje atasema, ‘Mle-
teni ndugu yenu huku chini’?”[l]
**8** Kisha Yuda akamsihi
Israeli baba yake: “Niruhusu

**42:38** *Au “Sheoli.” Angalia Kamusi, uku. 2012.

SURA YA 42
a Mwa 42:7, 9
b Mwa 42:11
c Mwa 42:13
d Mwa 37:28, 35
e Mwa 35:18, 19 Mwa 42:4
f Mwa 42:19
g Mwa 42:2
h Mwa 43:14
i Mwa 37:28, 35
j Mwa 42:24

Safu ya 2
a Mwa 37:22 Mwa 46:9
b Mwa 43:8, 9 Mwa 44:32
c Mwa 37:31-34 Mwa 44:20
d Zb 89:48 Mhu 9:10 Ho 13:14 Mdo 2:27 Ufu 20:13
e Mwa 37:34, 35 Mwa 44:29

SURA YA 43
f Mwa 41:30 Mdo 7:11
g Mwa 42:1, 2
h Mwa 42:15
i Mwa 42:15
j Mwa 32:28
k Mwa 42:13
l Mwa 42:16

niende na mvulana huyu,[a]
acha twende zetu ili tuishi tu-
sije tukafa[b]—wewe na sisi
na watoto wetu.[c] **9** Nitaku-
wa dhamana kwa ajili ya uli-
nzi wake.*[d] Nitawajibika kwa-
ko. Nisipomrudisha na kuku-
kabidhi, nitakuwa nimekute-
ndea dhambi ya kudumu.
**10** Lakini ikiwa hatungalika-
wia, kufikia sasa tungalikuwa
tumefika huko na kurudi mara
mbili.”

**11** Kwa hiyo Israeli baba
yao akawaambia: “Ikiwa ni
lazima iwe hivyo, basi fa-
nyeni hivi: Bebeni katika mi-
fuko yenu vitu bora zaidi
vya nchi yetu mkampelekee
mtu huyo zawadi:[e] zeri[f] kido-
go, asali kidogo, labdanamu,
magome yenye utomvu,[g] ku-
ngu, na lozi. **12** Bebeni kia-
si maradufu cha pesa; na
pia rudisheni pesa zilizowe-
kwa kwenye midomo ya mi-
fuko yenu.[h] Huenda waliko-
sea. **13** Mchukueni ndugu
yenu mwende, rudini kwa mtu
huyo. **14** Mungu Mweza-Yote
na amchochee mtu huyo awa-
hurumie, ili awaruhusu mrudi
na yule ndugu yenu mwingine
na Benjamini. Lakini ikiwa ni
lazima nifiwe, basi nitafiwa!”[i]

**15** Kwa hiyo wanaume hao
wakachukua zawadi hiyo, kia-
si maradufu cha pesa, na pia
wakamchukua Benjamini. Wa-
kaondoka na kushuka Misri,
wakafika na kusimama tena
mbele ya Yosefu.[j] **16** Yose-
fu alipomwona Benjamini aki-
wa pamoja nao, mara moja
akamwambia msimamizi wa
nyumba yake: “Wapeleke watu
hawa nyumbani, uchinje wa-
nyama na kutayarisha cha-
kula, kwa sababu watakula
nami chakula cha mcha-
na.” **17** Mara moja mtu huyo
akafanya kama Yosefu alivyo-
mwambia,[a] akawapeleka nyu-
mbani kwa Yosefu. **18** Laki-
ni waliogopa walipopele-
kwa nyumbani kwa Yosefu,
wakaanza kusema: “Tumele-
twa hapa kwa sababu ya zile
pesa zilizorudishwa katika mi-
fuko yetu wakati uliopita.
Sasa watatushambulia na ku-
tufanya watumwa na kuchu-
kua punda wetu!”[b]

**19** Kwa hiyo wakamfikia
msimamizi wa nyumba ya Yo-
sefu, wakaongea naye kwe-
nye mlango wa nyumba hiyo.
**20** Wakamwambia: “Samaha-
ni, bwana wetu! Tulikuja huku
chini mara ya kwanza kunu-
nua chakula.[c] **21** Lakini tuli-
pofika mahali tulipokuwa tu-
kilala na kuanza kufungua mi-
fuko yetu, tazama, kila mmoja
wetu alikuta pesa zake kwe-
nye mdomo wa mfuko wake,
kiasi kilekile tulicholeta.[d] Basi
tungependa kuzirudisha sisi
wenyewe. **22** Nasi tumeleta
pesa zaidi za kununua cha-
kula. Hatujui ni nani aliyewe-
ka pesa zetu katika mifuko
yetu.”[e] **23** Msimamizi huyo
akawaambia: “Ni sawa. Msio-
gope. Mungu wenu na Mungu
wa baba yenu aliweka hazina
katika mifuko yenu. Tayari ni-
mepokea pesa zenu.” Baada
ya hayo akamtoa Simeoni na
kumleta kwao.[f]

**24** Kisha msimamizi huyo
akawapeleka ndani ya nyu-
mba ya Yosefu, akawapa
maji ya kunawa miguu na
kuwapa punda wao chakula.
**25** Nao wakatayarisha zawa-
di[g] ya kumpa Yosefu ataka-
pokuja mchana, kwa sababu

---

**43:9** *Au “rehani kwa ajili yake.”

**SURA YA 43**
a Mwa 37:26; Mwa 42:38
b Mwa 42:1, 2
c Mdo 7:14
d Mwa 44:32
e Mwa 32:20
f Yer 8:22; Eze 27:17
g Mwa 37:25
h Mwa 42:25, 35
i Mwa 42:36
j Mwa 37:7, 9

**Safu ya 2**
a Mwa 41:39, 40
b Mwa 42:25, 35
c Mwa 42:3
d Mwa 42:27
e Mwa 43:12
f Mwa 42:23, 24
g Mwa 43:11

walisikia kwamba wangeku-
la chakula humo.[a] **26** Yose-
fu alipoingia nyumbani, waka-
mpelekea zawadi yao na kui-
nama kifudifudi mbele yake.[b]
**27** Kisha akawauliza kuhu-
su hali yao na kusema: “Baba
yenu aliyezeeka mliyeniambia
habari zake anaendeleaje? Je,
angali hai?”[c] **28** Wakamjibu:
“Baba yetu ambaye ni mtu-
mishi wako ni mzima. Anga-
li hai.” Kisha wakainama chini
na kuanguka kifudifudi.[d]

**29** Alipoinua macho yake
na kumwona Benjamini ndu-
gu yake, mwana wa mama
yake,[e] akasema: “Je, huyu ndi-
ye ndugu yenu mdogo mliye-
niambia habari zake?”[f] Ki-
sha akamwambia: “Mungu na
akupe kibali chake, mwana-
ngu.” **30** Halafu Yosefu aka-
toka nje haraka kwa sababu
alilemewa na hisia alipomwo-
na ndugu yake, akatafuta ma-
hali pa kulilia. Kwa hiyo akai-
ngia katika chumba cha fara-
gha na kulia huku akitokwa
na machozi.[g] **31** Kisha aka-
nawa uso na kutoka chu-
mbani, sasa akiwa amedhibi-
ti hisia zake, akasema: “Leteni
chakula.” **32** Basi wakampa
Yosefu chakula chake na ndu-
gu zake chakula chao, nao Wa-
misri waliokuwa pamoja naye
wakala peke yao kwa sababu
Wamisri hawangeweza kula
pamoja na Waebrania, kwa sa-
babu hilo ni jambo linalochu-
kiza kwa Wamisri.[h]

**33** Ndugu zake waliketi
mbele yake, mzaliwa wa kwa-
nza kulingana na haki yake ya
mzaliwa wa kwanza[i] na yule
mdogo kulingana na umri
wake, nao walikuwa wakitaza-
mana kwa mshangao. **34** Yo-
sefu alikuwa akiagiza chaku-
la kichukuliwe kutoka kwenye
meza yake na kupelekwa kwe-
nye meza yao, lakini aliongeza
chakula cha Benjamini mara
tano zaidi ya chakula amba-
cho wengine wote walipewa.[a]
Basi wakaendelea kula na ku-
nywa pamoja naye mpaka wa-
liposhiba.

**44** Baadaye Yosefu aka-
mwamuru hivi msima-
mizi wa nyumba yake: “Ija-
ze mifuko ya watu hawa kiasi
cha chakula wanachoweza ku-
beba, na uweke pesa za kila
mmoja wao katika mdomo wa
mfuko wake.[b] **2** Lakini kiwe-
ke kile kikombe changu, kiko-
mbe changu cha fedha, kati-
ka mdomo wa mfuko wa yule
mdogo, pamoja na pesa zake
za nafaka.” Basi akafanya
kama Yosefu alivyoagiza.

**3** Asubuhi kulipopambazu-
ka, wanaume hao waliruhusi-
wa kuondoka pamoja na pu-
nda wao. **4** Kabla hawajafika
mbali kutoka jijini, Yosefu aka-
mwambia yule msimamizi wa
nyumba yake: “Ondoka! Wa-
fuatie haraka wanaume hao!
Utakapowafikia, waulize, ‘Kwa
nini mmelipa uovu kwa wema?
**5** Je, hiki si kikombe anacho-
tumia bwana wangu kunywea
na kukitumia kusoma kwa
ustadi ishara za ubashiri? Ja-
mbo mlilotenda ni ovu.’”

**6** Basi msimamizi huyo aka-
wafikia na kuwaambia mane-
no hayo. **7** Lakini wakamwa-
mbia: “Kwa nini bwana
wetu unasema jambo kama
hili? Sisi watumishi wako ha-
tuwezi kamwe kuwazia kufa-
nya jambo lolote kama hilo.
**8** Kwa kweli, pesa tulizopa-
ta kwenye midomo ya mifu-
ko yetu tulikurudishia kuto-
ka katika nchi ya Kanaani.[c]

**SURA YA 43**
*a* Mwa 43:16
*b* Mwa 37:7, 9; Mwa 42:6
*c* Mwa 43:7
*d* Mwa 37:7, 9
*e* Mwa 35:24
*f* Mwa 42:13
*g* Mwa 42:23, 24
*h* Mwa 46:33, 34; Kut 8:26
*i* Mwa 49:3; Kum 21:17

**Safu ya 2**
*a* Mwa 45:22

**SURA YA 44**
*b* Mwa 42:25
*c* Mwa 43:12

Basi tungewezaje kuiba fe-
dha au dhahabu katika nyu-
mba ya bwana wako? **9** Ye-
yote kati ya watumwa wako
atakayepatikana nacho, na
auawe, na sisi wengine tuta-
kuwa pia watumwa wa bwa-
na wako.” **10** Kwa hiyo aka-
sema: “Na iwe kama mlivyo-
sema: Yule atakayepatikana
nacho atakuwa mtumwa wa-
ngu, lakini ninyi wengine ha-
mtakuwa na hatia.” **11** Basi
kila mmoja akaushusha chi-
ni upesi mfuko wake na kuu-
fungua. **12** Akaipekua mifu-
ko hiyo kwa makini, akianza
na mfuko wa yule mkubwa na
kumalizia na mfuko wa yule
mdogo. Hatimaye kikombe hi-
cho kikapatikana katika mfu-
ko wa Benjamini.[a]

**13** Ndipo wakayararua ma-
vazi yao, na kila mmoja
akamtwika punda wake mfu-
ko wake, wakarudi jijini.
**14** Yuda[b] na ndugu zake wa-
lipoingia katika nyumba ya
Yosefu, bado alikuwemo; nao
wakajiangusha chini mbele
yake.[c] **15** Yosefu akawauli-
za: “Ni jambo gani hili mli-
lofanya? Je, hamkujua kwa-
mba mtu kama mimi anaweza
kusoma kwa ustadi ishara za
ubashiri?”[d] **16** Yuda akamji-
bu: “Tukuambie nini bwana
wetu? Tuseme nini? Tutathi-
bitisha jinsi gani kwamba sisi
ni waadilifu? Mungu wa kwe-
li amefichua kosa letu sisi wa-
tumwa wako.[e] Sasa sisi ni wa-
tumwa wako bwana wetu, sisi
na yule aliyepatikana na kiko-
mbe hicho!” **17** Lakini aka-
waambia: “Siwezi kamwe ku-
wazia kufanya hivyo! Mtu ali-
yepatikana na kikombe hicho
ndiye atakayekuwa mtumwa
wangu.[f] Lakini ninyi wengine,
pandeni kwa amani mwende
zenu kwa baba yenu.”

**18** Sasa Yuda akamkari-
bia na kumwambia: “Nakusi-
hi, bwana wangu, tafadhali ni-
ruhusu mimi mtumwa wako
nikwambie neno moja bwa-
na wangu, wala usinikasiri-
kie mimi mtumwa wako,
kwa maana wewe ni kama
Farao.[a] **19** Bwana wangu uli-
tuuliza sisi watumwa wako,
‘Je, mna baba au ndugu?’
**20** Bwana wangu tukakua-
mbia, ‘Tuna baba aliyezee-
ka na mtoto aliyemzaa uzee-
ni, yule mdogo.[b] Lakini ndu-
gu yake alikufa,[c] kwa hiyo
ndiye mwana pekee aliyebaki
wa mama yake,[d] na baba yake
anampenda.’ **21** Kisha uka-
tuambia sisi watumwa wako,
‘Mleteni huku chini ili nimwo-
ne.’[e] **22** Lakini bwana wangu
tukakwambia, ‘Mvulana huyo
hawezi kumwacha baba yake.
Akimwacha, kwa hakika baba
yake atakufa.’[f] **23** Kisha uka-
tuambia sisi watumwa wako,
‘Ndugu yenu mdogo asiposhu-
ka huku pamoja nanyi, ha-
mtauona uso wangu tena.’[g]

**24** “Basi tukapanda kwe-
nda kwa mtumwa wako, baba
yetu, na kumwambia maneno
yako bwana wangu. **25** Baa-
daye baba yetu akatuambia,
‘Rudini huko mkatununulie
chakula kidogo.’[h] **26** Lakini
tukamwambia, ‘Hatuwezi ku-
shuka huko. Tutashuka iki-
wa ndugu yetu mdogo ataku-
wa pamoja nasi, kwa sababu
hatuwezi kuuona uso wa mtu
huyo ndugu yetu mdogo asi-
pokuwa pamoja nasi.’[i] **27** Ki-
sha mtumwa wako baba
yetu akatuambia, ‘Mnajua vi-
zuri kwamba mke wangu ali-
nizalia wana wawili tu.[j]

SURA YA 44
*a* Mwa 44:2
*b* Mwa 43:8, Mwa 44:32
*c* Mwa 37:7, 9
*d* Mwa 44:5
*e* Mwa 37:18, 28, Mwa 42:21, 22
*f* Mwa 44:9

Safu ya 2
*a* Mwa 41:44, Mwa 45:8
*b* Mwa 42:13, Mwa 43:7
*c* Mwa 37:31-34
*d* Mwa 35:18, 19
*e* Mwa 42:15, Mwa 43:29
*f* Mwa 42:38
*g* Mwa 42:20
*h* Mwa 43:2
*i* Mwa 43:5
*j* Mwa 29:18, Mwa 30:22-24, Mwa 35:18, 19, Mwa 46:19

**28** Lakini mmoja wao alinia-
cha, nikasema: "Kwa hakika
mnyama wa mwituni amemra-
rua vipandevipande!"[a] nami
sijamwona mpaka sasa.
**29** Mkimchukua huyu pia ni-
simwone, kisha apatwe na ma-
dhara na kufa, hakika mtazi-
shusha mvi zangu Kaburini*[b]
kwa msiba.'[c]

**30** "Na sasa nikirudi bila
mvulana huyu kwa mtu-
mwa wako baba yangu, kwa
kuwa uhai wake umefungama-
na na uhai wa* mvulana huyu,
**31** basi mara tu atakapoona
mvulana huyu hayupo, ata-
kufa, na kwa kweli sisi watu-
mwa wako tutazishusha
mvi za mtumwa wako baba
yetu Kaburini* kwa huzuni.
**32** Mimi mtumwa wako niliji-
toa kuwa dhamana kwa baba
yangu kwa ajili ya mvulana
huyu, kwa kumwambia, 'Nisi-
pomrudisha kwako, nitakuwa
nimekutendea dhambi mile-
le baba yangu.'[d] **33** Basi sasa
tafadhali, acha niwe mtumwa
wako bwana wangu badala ya
mvulana huyu, ili arudi pamo-
ja na ndugu zake. **34** Nitaru-
dije kwa baba yangu bila mvu-
lana huyu? Siwezi kustahimi-
li kuona msiba huo ukimpata
baba yangu!"

**45** Ndipo Yosefu akashi-
ndwa kujizuia mbele ya
watumishi wake wote.[e] Basi
akasema kwa sauti kubwa:
"Mwondoeni kila mtu mbele
yangu!" Hakuna yeyote ali-
yebaki pamoja na Yosefu ali-
pokuwa akijitambulisha kwa
ndugu zake.[f]

**2** Kisha akaanza kulia kwa
sauti kubwa hivi kwamba Wa-
misri wakamsikia na watu wa
nyumba ya Farao wakamsi-
kia. **3** Mwishowe Yosefu aka-
waambia ndugu zake: "Mimi ni
Yosefu. Je, baba yangu angali
hai?" Lakini ndugu zake waka-
shindwa kabisa kumjibu, kwa
sababu walishtuka sana kusi-
kia hivyo. **4** Basi Yosefu aka-
waambia ndugu zake: "Tafa-
dhali, nikaribieni." Basi waka-
mkaribia.

Kisha akawaambia: "Mimi
ni Yosefu ndugu yenu, mliye-
muuza Misri.[a] **5** Lakini sasa
msikasirike wala kulaumiana
kwa kuniuza huku; kwa saba-
bu Mungu alinituma huku ni-
watangulie ili kuokoa uhai.[b]
**6** Huu ni mwaka wa pili wa
njaa kali nchini,[c] na bado
kuna miaka mitano ambayo
watu hawataweza kulima wala
kuvuna. **7** Lakini Mungu ali-
nituma niwatangulie ili niwa-
hifadhie ninyi wazao watakao-
baki[d] duniani* na ili mwende-
lee kuwa hai kupitia ukombo-
zi mkubwa. **8** Hivyo basi, si
ninyi mlionituma hapa, bali ni
Mungu wa kweli, ili aniweke
kuwa mshauri mkuu* wa Fa-
rao na msimamizi wa nyumba
yake yote na mtawala wa nchi
yote ya Misri.[e]

**9** "Rudini upesi kwa baba
yangu, mkamwambie, 'Mwa-
na wako Yosefu amesema hivi:
"Mungu ameniweka kuwa msi-
mamizi wa nchi yote ya Mis-
ri.[f] Shuka uje kwangu. Usika-
wie.[g] **10** Utaishi katika nchi
ya Gosheni,[h] utakuwa karibu
nami—wewe, wana wako, waju-
kuu wako, makundi yako, mi-
fugo yako, na kila kitu ulicho
nacho. **11** Nitakupa chaku-

**44:29, 31** * Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012. **44:30** * Au "nafsi yake imefungamana na nafsi ya."

**45:7** * Au "nchini." **45:8** * Tnn., "kuwa kama baba."

SURA YA 44
a Mwa 37:33
b Zb 16:10, Mhu 9:10, Ho 13:14, Mdo 2:27, Ufu 20:13
c Mwa 37:34, 35, Mwa 42:38, Zb 88:3
d Mwa 43:9

SURA YA 45
e Mwa 43:30
f Mdo 7:13

Safu ya 2
a Mwa 37:28, Mdo 7:9
b Mwa 47:23, 25, Mwa 50:20, Zb 105:17
c Mwa 41:30, Mwa 47:18
d Mwa 46:26
e Zb 105:21, Mdo 7:9, 10
f Mwa 45:26
g Mdo 7:14
h Mwa 46:33, 34, Mwa 47:1, Kut 8:22, Kut 9:26

la huko, kwa maana bado
kuna miaka mitano ya njaa
kali.[a] La sivyo, utakuwa ma-
skini, wewe na nyumba yako
na kila kitu ulicho nacho.'"
12 Ninyi pamoja na ndugu ya-
ngu Benjamini mnajionea we-
nyewe kwamba kwa kweli ni
mimi ninayezungumza nanyi.[b]
13 Kwa hiyo mnapaswa ku-
mwambia baba yangu kuhu-
su utukufu wangu wote nchi-
ni Misri na kila kitu mlichoo-
na. Sasa fanyeni haraka mka-
mteremshe huku baba yangu."

14 Kisha akamkumbatia*
Benjamini ndugu yake na
kuanza kulia, naye Benjami-
ni akalia huku akiwa amemku-
mbatia shingoni.[c] 15 Akawa-
busu ndugu zake wote na ku-
walilia, kisha ndugu zake wa-
kaongea naye.

16 Habari hizi zikafika kati-
ka nyumba ya Farao: "Ndugu
za Yosefu wamekuja!" Haba-
ri hizo zikamfurahisha Farao
na watumishi wake. 17 Basi
Farao akamwambia Yosefu:
"Waambie ndugu zako, 'Fa-
nyeni hivi: Watwikeni mizi-
go wanyama wenu wanaobeba
mizigo, mwende katika nchi
ya Kanaani, 18 mkamchu-
kue baba yenu na familia zenu
mje kwangu. Nitawapa vitu
vizuri vya nchi ya Misri, na-
nyi mtakula* sehemu bora ka-
bisa ya# nchi.[d] 19 Nami na-
kuamuru uwaambie:[e] 'Fanyeni
hivi: Chukueni magari ya ku-
kokotwa[f] kutoka katika nchi
ya Misri ya kuwabeba wato-
to wenu na wake zenu, nanyi
mnapaswa kutumia gari moja
kumleta baba yenu.[g] 20 Msi-
jali kuhusu mali zenu,[a] kwa
sababu sehemu bora katika
nchi yote ya Misri ni yenu.'"

21 Basi wana wa Israeli wa-
kafanya hivyo, naye Yosefu
akawapa magari ya kukoko-
twa kama Farao alivyoamuru,
pia akawapa vyakula kwa aji-
li ya safari. 22 Akampa kila
mmoja wao nguo ya kubadi-
li, lakini akampa Benjamini vi-
pande 300 vya fedha na nguo
tano za kubadili.[b] 23 Naye
akamtumia baba yake vitu vi-
fuatavyo: punda kumi walio-
beba vitu vizuri vya Misri na
punda majike kumi waliobe-
ba nafaka na mikate na vya-
kula vingine kwa ajili ya sa-
fari yake. 24 Basi akawaa-
ga ndugu zake, na walipoku-
wa wakiondoka akawaambia:
"Msigombane njiani."[c]

25 Basi wakapanda kutoka
Misri na kufika katika nchi
ya Kanaani kwa Yakobo baba
yao. 26 Wakamwambia: "Yo-
sefu angali hai, na ndiye mta-
wala wa nchi yote ya Misri!"[d]
Lakini moyo wake ukafa ganzi
kwa sababu hakuwaamini.[e]
27 Walipoendelea kumwa-
mbia mambo yote ambayo Yo-
sefu aliwaambia na alipoona
magari ya kukokotwa ambayo
Yosefu aliwapa ili yambebe,
roho ya Yakobo baba yao ikaa-
nza kuhuika. 28 Israeli aka-
sema kwa mshangao: "Inato-
sha! Yosefu mwanangu angali
hai! Ni lazima niende kumwo-
na kabla sijafa!"[f]

46 Basi Israeli akachukua
kila kitu alichokuwa
nacho* na kuondoka. Ali-
pofika Beer-sheba,[g] alimto-
lea dhabihu Mungu wa Isaka,
baba yake.[h] 2 Kisha Mungu

45:14 * Tnn., "akamwangukia shingoni."
45:18 * Au "mtaishi kwa kutegemea." # Au "sehemu nono ya."

46:1 * Au "watu wake wote."

SURA YA 45
a Mwa 47:12
b Mwa 42:23
c Mwa 46:29
d Mwa 47:6
e Mwa 41:39, 40
f Mwa 45:27; Mwa 46:5
g Mwa 47:9

Safu ya 2
a Mwa 46:6
b Mwa 43:34
c Mwa 42:21, 22
d Zb 105:21
e Mwa 42:38; Mwa 44:27, 28
f Mwa 46:30

SURA YA 46
g Mwa 21:31
h Mwa 31:42; Kut 3:6

akaongea na Israeli katika
maono usiku na kumwa-
mbia: “Yakobo, Yakobo!” naye
akajibu: “Mimi hapa!” **3** Aka-
mwambia: “Mimi ndiye Mu-
ngu wa kweli, Mungu wa baba
yako.[a] Usiogope kushuka kwe-
nda Misri, kwa maana huko ni-
takufanya uwe taifa kubwa.[b]
**4** Mimi mwenyewe nitashu-
ka pamoja nawe Misri, na pia
mimi mwenyewe nitakurudi-
sha kutoka huko,[c] na Yosefu
atayafumba macho yako kwa
mkono wake.”*[d]

**5** Kisha Yakobo akaondoka
Beer-sheba, na wanawe* wa-
kamsafirisha Yakobo baba yao
na watoto wao na wake zao
katika magari ya kukokotwa
ambayo Farao alikuwa ame-
wapa ili yamsafirishe. **6** Wa-
kachukua mifugo yao na mali
zao, walizokuwa wamekusa-
nya katika nchi ya Kanaani.
Basi wakafika Misri, Yakobo
na wazao wake wote. **7** Alie-
nda Misri pamoja na wanawe
na mabinti zake na wajukuu
wake wa kiume na wa kike
—wazao wake wote.

**8** Sasa haya ndiyo majina
ya wana wa Israeli walioku-
ja Misri,[e] Yakobo na wanawe:
mzaliwa wa kwanza wa Yako-
bo alikuwa Rubeni.[f]

**9** Wana wa Rubeni wali-
kuwa Hanoki, Palu, Hezroni,
na Karmi.[g]

**10** Wana wa Simeoni[h] wa-
likuwa Yemueli, Yamini,
Ohadi, Yakini, Zohari, na
Shauli[i] mwana wa mwana-
mke Mkanaani.

**11** Wana wa Lawi[j] wali-
kuwa Gershoni, Kohathi, na
Merari.[k]

---

**46:4** * Yaani, atayafumba Yakobo ataka-pokufa. **46:5** * Au “wana wa Israeli.”

**12** Wana wa Yuda[a] waliku-
wa Eri, Onani, Shela,[b] Pere-
zi,[c] na Zera.[d] Lakini Eri na
Onani walikufa katika nchi
ya Kanaani.[e]

Wana wa Perezi walikuwa
Hezroni na Hamuli.[f]

**13** Wana wa Isakari wali-
kuwa Tola, Puva, Iobu, na
Shimroni.[g]

**14** Wana wa Zabuloni[h]
walikuwa Seredi, Eloni, na
Yahleeli.[i]

**15** Hao ndio wana wa Lea,
aliomzalia Yakobo huko Pa-
dan-aramu, kutia ndani Dina
binti yake.[j] Wanawe na mabi-
nti zake wote walikuwa 33.

**16** Wana wa Gadi[k] wali-
kuwa Zifioni, Hagi, Shuni,
Esboni, Eri, Arodi, na Areli.[l]

**17** Wana wa Asheri[m] wa-
likuwa Imna, Ishva, Ishvi,
na Beria, na dada yao alii-
twa Sera.

Wana wa Beria walikuwa
Heberi na Malkieli.[n]

**18** Hao ndio wana wa Zil-
pa,[o] kijakazi ambaye Labani
alimpa Lea binti yake. Alimza-
lia Yakobo wana hao: wote wa-
likuwa 16.

**19** Wana wa Raheli, mke wa
Yakobo, walikuwa Yosefu[p] na
Benjamini.[q]

**20** Katika nchi ya Mis-
ri, Asenathi[r] binti ya Potife-
ra kuhani wa Oni,* alimza-
lia Yosefu wana hawa: Mana-
se[s] na Efraimu.[t]

**21** Wana wa Benjami-
ni[u] walikuwa Bela, Beke-
ri, Ashbeli, Gera,[v] Naamani,
Ehi, Roshi, Mupimu, Hupi-
mu,[w] na Ardi.[x]

**22** Hao ndio wana ambao
Raheli alimzalia Yakobo: wote
walikuwa 14.

---

**46:20** * Yaani, Heliopolisi.

**SURA YA 46**

*a* Mwa 28:13
*b* Mwa 12:1, 2; Kut 1:7; Kum 26:5
*c* Mwa 15:16; Mwa 28:15; Mwa 47:29, 30; Mwa 50:13
*d* Mwa 50:1
*e* Kut 1:1-4
*f* Mwa 35:23; 1Nya 5:1
*g* Hes 26:5, 6
*h* Mwa 29:33
*i* Hes 26:12, 13; 1Nya 4:24
*j* Mwa 29:34
*k* 1Nya 6:16

**Safu ya 2**

*a* Mwa 29:35; Ufu 5:5
*b* Mwa 38:2-5
*c* Lu 3:23, 33
*d* Mwa 38:30
*e* Mwa 38:7, 9, 10
*f* Hes 26:21; 1Nya 2:5
*g* Hes 26:23, 24; 1Nya 7:1
*h* Mwa 30:20
*i* Hes 26:26
*j* Mwa 30:21
*k* Mwa 30:11
*l* Hes 26:15-17
*m* Mwa 30:13
*n* Hes 26:44, 45
*o* Mwa 29:24
*p* Mwa 30:24
*q* Mwa 35:18
*r* Mwa 41:50
*s* Mwa 41:51
*t* Mwa 41:52
*u* 1Nya 7:6
*v* 1Nya 8:1, 3
*w* 1Nya 7:12
*x* Hes 26:38-40

**23** Mwana* wa Dani[a] ali-
kuwa Hushimu.[b]
**24** Wana wa Naftali[c] wali-
kuwa Yahzeeli, Guni, Yezeri,
na Shilemu.[d]
**25** Hao ndio wana wa Bilha,
kijakazi ambaye Labani ali-
mpa Raheli binti yake. Alimza-
lia Yakobo wana hao: wote wa-
likuwa saba.
**26** Wazao wote wa Yako-
bo walioenda Misri pamo-
ja naye walikuwa 66, bila
kuhesabu wake wa wanawe.[e]
**27** Wana wa Yosefu aliowazaa
akiwa Misri walikuwa wawili.
Watu wote wa nyumba ya Ya-
kobo waliokuja Misri waliku-
wa 70.[f]
**28** Yakobo alimtuma Yuda[g]
atangulie na kumwambia
Yosefu kwamba alikuwa njia-
ni kwenda Gosheni. Wali-
pofika katika nchi ya Goshe-
ni,[h] **29** Yosefu akaagiza gari
lake litayarishwe, kisha akae-
nda kumpokea Israeli baba
yake huko Gosheni. Alipoku-
tana na baba yake, mara moja
akamkumbatia* na kulia kwa
muda.# **30** Kisha Israeli aka-
mwambia Yosefu: “Sasa niko
tayari kufa; nimeona uso
wako na kujua kwamba unga-
li hai.”
**31** Ndipo Yosefu akawaa-
mbia ndugu zake na watu wa
nyumba ya baba yake: “Ache-
ni nipande niende kumjuli-
sha Farao,[i] ‘Ndugu zangu
na watu wa nyumba ya baba
yangu waliokuwa katika nchi
ya Kanaani wamekuja kwa-
ngu.[j] **32** Watu hao ni wachu-
ngaji[a] na wafugaji,[b] nao wame-
kuja na kondoo wao na ng’o-
mbe wao na kila kitu walicho
nacho.’[c] **33** Farao akiwaita
na kuwauliza, ‘Mnafanya kazi
gani?’ **34** Mnapaswa kumwa-
mbia, ‘Sisi watumishi wako
tumekuwa wafugaji tangu tu-
lipokuwa vijana mpaka sasa,
sisi pamoja na mababu zetu,’[d]
ili mwishi katika nchi ya Go-
sheni,[e] kwa sababu Wamisri
wanamchukia kila mtu anaye-
fuga kondoo.”[f]

**47** Basi Yosefu akaenda
na kumwambia Farao:[g]
“Baba yangu na ndugu zangu
wamekuja kutoka katika nchi
ya Kanaani wakiwa na kondoo
wao na ng’ombe wao na mali
zao zote, wako katika nchi ya
Gosheni.”[h] **2** Yosefu akachu-
kua watano kati ya ndugu
zake na kuwaleta mbele ya
Farao.[i]
**3** Farao akawauliza ndugu
zake: “Mnafanya kazi gani?”
Wakamjibu: “Sisi watumi-
shi wako ni wafugaji wa ko-
ndoo, sisi na mababu zetu.”[j]
**4** Kisha wakamwambia Farao:
“Sisi watumishi wako tumeku-
ja kuishi nchini kama wage-
ni[k] kwa sababu hakuna mali-
sho kwa ajili ya mifugo yetu,
kwa kuwa njaa ni kali sana
katika nchi ya Kanaani.[l] Basi
tafadhali turuhusu sisi watu-
mishi wako tuishi katika nchi
ya Gosheni.”[m] **5** Ndipo Farao
akamwambia Yosefu: “Baba
yako na ndugu zako wame-
kuja hapa kwako. **6** Nchi ya
Misri iko mbele yako. Wape
baba yako na ndugu zako se-
hemu bora kabisa ya nchi[n] ili
waishi humo. Waache waishi
katika nchi ya Gosheni, na
ikiwa unajua wanaume wo-
wote wenye ustadi miongoni

**46:23** *Tnn., “Wana.” Huenda alikuwa na wana wengine ambao majina yao hayatajwi. **46:29** *Tnn., “akamwangukia shingoni.” # Au “na kumlilia shingoni tena na tena.”

**SURA YA 46**
a Mwa 30:6
b Hes 26:42
c Mwa 30:8
d Hes 26:48, 49
e Mwa 35:10, 11
f Kut 1:5; Kum 10:22; Mdo 7:14
g Mwa 43:8; Mwa 44:18
h Mwa 45:10; Mwa 47:1
i Mwa 41:39, 40
j Mwa 45:19; Mdo 7:13

**Safu ya 2**
a Mwa 31:17, 18; Mwa 47:3
b Mwa 31:38
c Mwa 46:6
d Mwa 30:35, 36
e Mwa 45:17, 18; Mwa 47:27
f Mwa 43:32

**SURA YA 47**
g Mwa 46:31
h Mwa 45:10; Kut 8:22
i Mdo 7:13
j Mwa 12:16; Mwa 26:12, 14; Mwa 31:17, 18; Mwa 46:33, 34
k Mwa 15:13; Kum 26:5; Zb 105:23; Mdo 7:6
l Mdo 7:11
m Mwa 45:10
n Mwa 45:17, 18

mwao, waweke wasimamie mi-
fugo yangu.”
**7** Kisha Yosefu akamleta
Yakobo baba yake na ku-
mpeleka mbele ya Farao, naye
Yakobo akambariki Farao.
**8** Farao akamuuliza Yakobo:
“Una umri gani?” **9** Yakobo
akamwambia Farao: “Nimeku-
wa nikitangatanga* kwa mia-
ka 130. Miaka yangu imeku-
wa michache na yenye taa-
bu,[a] nayo si mingi kama
miaka ambayo mababu zangu
waliishi walipokuwa wakita-
ngatanga.”#[b] **10** Kisha Yako-
bo akambariki Farao na kuto-
ka mbele yake.
**11** Basi Yosefu akawapa
makao baba yake na ndu-
gu zake, aliwapa miliki kati-
ka nchi ya Misri, katika sehe-
mu bora kabisa ya nchi, katika
eneo la Ramesesi,[c] kama Fa-
rao alivyoamuru. **12** Na Yo-
sefu akaendelea kumpa cha-
kula* baba yake na ndugu
zake na watu wote wa nyu-
mba ya baba yake, kulingana
na idadi ya watoto wao.
**13** Sasa nchi yote haikuwa
na chakula* kwa sababu njaa
ilikuwa kali sana, basi watu
wakadhoofika katika nchi ya
Misri na nchi ya Kanaani kwa
sababu ya njaa hiyo.[d] **14** Yo-
sefu alikuwa akikusanya pesa
zote katika nchi ya Misri na
nchi ya Kanaani, pesa za na-
faka iliyonunuliwa na watu,[e]
naye alikuwa akizipeleka kati-
ka nyumba ya Farao. **15** Ha-
timaye watu wa nchi ya Misri
na nchi ya Kanaani wakaishi-
wa na pesa, na Wamisri wote
wakaanza kwenda kwa Yose-
fu na kumwambia: “Tupe cha-
kula! Kwa nini tufe ukitua-
ngalia kwa kuwa pesa
zetu zimekwisha?” **16** Yose-
fu akawaambia: “Ikiwa pesa
zenu zimekwisha, leteni mi-
fugo yenu, nami nitawapa
chakula na kuchukua mifu-
go yenu.” **17** Basi wakaanza
kumletea Yosefu mifugo yao,
naye alikuwa akiwapa chaku-
la na kuchukua farasi wao, mi-
fugo yao, na punda wao, na
mwaka huo wote alikuwa aki-
wapa chakula na kuchukua
mifugo yao yote.
**18** Mwaka huo ulipokwisha,
walianza kumjia mwaka ulio-
fuata wakisema: “Hatutakufi-
cha bwana wetu kwamba tu-
mekupa pesa zetu zote na mi-
fugo yetu yote. Hatuna
chochote kilichobaki cha ku-
kupa bwana wetu isipoku-
wa miili yetu na ardhi yetu.
**19** Kwa nini tufe ukituanga-
lia, sisi na ardhi yetu? Tu-
nunue sisi pamoja na ardhi
yetu tupate chakula, nasi pa-
moja na ardhi yetu tutaku-
wa watumwa wa Farao. Tupe
mbegu ili tuendelee kuishi,
tusife, na ardhi yetu isibaki
ukiwa.” **20** Basi Yosefu aka-
mnunulia Farao ardhi yote
ya Wamisri, kwa sababu kila
Mmisri aliuza ardhi yake, kwa
maana njaa ilikuwa kali sana;
ardhi ikawa mali ya Farao.
**21** Kisha akawahamisha
watu na kuwapeleka majiji-
ni, kutoka mwisho mmoja wa
nchi ya Misri mpaka mwisho
mwingine.[a] **22** Ila tu haku-
nunua ardhi ya makuhani,[b]
kwa sababu makuhani walipa-
ta posho ya chakula kutoka
kwa Farao, nao waliishi kwa
kutegemea posho waliyope-
wa na Farao. Ndiyo sababu

SURA YA 47
*a* Ayu 14:1, 2
*b* Mwa 25:7
Mwa 35:28
*c* Mwa 45:10
Kut 1:8, 11
Kut 12:37
Hes 33:3
*d* Mwa 41:30, 31
*e* Mwa 41:56
Mwa 44:25

Safu ya 2
*a* Mwa 41:48, 49
*b* Mwa 41:45

**47:9** *Au “nikihamahama; nikikaa kama mgeni.” #Au “wakihamahama; wakikaa kama wageni.” **47:12, 13** *Tnn., “mkate.”

hawakuuza ardhi yao. 23 Ki-
sha Yosefu akawaambia watu:
“Tazameni, leo nimewanunua
ninyi na ardhi yenu kuwa mali
ya Farao. Hapa pana mbegu
kwa ajili yenu, zipandeni ma-
shambani. 24 Mtakapopa-
ta mavuno, mpeni Farao se-
hemu ya tano ya mavuno
hayo,[a] lakini sehemu nne zi-
takuwa zenu; zitakuwa mbe-
gu za kupanda shambani na
chakula chenu na cha watu
wa nyumbani mwenu na cha
watoto wenu.” 25 Basi wa-
kamwambia: “Umeokoa uhai
wetu.[b] Na tupate kibali ma-
choni pako bwana wetu, nasi
tutakuwa watumwa wa Fa-
rao.”[c] 26 Kisha Yosefu akai-
fanya hiyo kuwa sheria amba-
yo ingali inafanya kazi nchini
Misri hadi leo, kwamba sehe-
mu ya tano ya mavuno ni ya
Farao. Ni ardhi ya makuhani
tu ambayo haikununuliwa na
Farao.[d]

27 Waisraeli wakaendelea
kuishi Misri, katika nchi ya
Gosheni,[e] wakakaa humo, nao
wakaongezeka na kuwa wengi
sana.[f] 28 Na Yakobo akae-
ndelea kuishi katika nchi ya
Misri kwa miaka 17, kwa hiyo
siku zote za maisha ya Yako-
bo zilikuwa miaka 147.[g]

29 Wakati wa Israeli kufa
ulikuwa ukikaribia,[h] kwa hiyo
akamwita Yosefu mwanawe
na kumwambia: “Ikiwa sasa
nimepata kibali machoni
pako, tafadhali, weka mkono
wako chini ya paja langu, na
unitendee kwa upendo mshi-
kamanifu na uaminifu. Tafa-
dhali, usinizike Misri.[i] 30 Ni-
takapokufa,* unapaswa ku-
nibeba na kunitoa Misri na
kunizika katika kaburi la ma-
babu zangu.”[a] Basi Yosefu
akasema: “Nitafanya tu kama
unavyosema.” 31 Kisha Ya-
kobo akasema: “Niapie.” Basi
akamwapia.[b] Ndipo Israeli
akainama upande wa kichwa
cha kitanda chake.[c]

48 Baada ya hayo, Yosefu
akaambiwa: “Tazama,
baba yako anadhoofika.” Basi
akawachukua wanawe wawili,
Manase na Efraimu, na kwe-
nda nao.[d] 2 Ndipo Yakobo
akaambiwa: “Tazama, mwana
wako Yosefu amekuja kukuo-
na.” Basi Israeli akajikakamua
na kuketi kitandani. 3 Yako-
bo akamwambia Yosefu:

“Mungu Mweza-Yote alini-
tokea kule Luzi katika nchi
ya Kanaani na kunibariki.[e]
4 Naye akaniambia, ‘Ninaku-
fanya uzae, nami nitakufanya
uwe na watoto wengi,
nami nitakufanya uwe kusa-
nyiko la mataifa,[f] nami nitau-
pa uzao wako* baada yako
nchi hii iwe miliki yao ya ku-
dumu.’[g] 5 Sasa wana wako
wawili uliowazaa katika nchi
ya Misri kabla sijaja kwako
nchini Misri ni wangu.[h] Efrai-
mu na Manase watakuwa wa-
ngu kama Rubeni na Simeo-
ni walivyo wangu.[i] 6 Laki-
ni watoto utakaowazaa baada
yao watakuwa wako. Watai-
twa kwa jina la ndugu zao ka-
tika urithi wao.[j] 7 Nilipoku-
wa nikitoka Padani, Raheli ali-
kufa[k] kando yangu katika nchi
ya Kanaani, na bado tulikuwa
na safari ndefu kabla ya ku-
fika Efrathi.[l] Kwa hiyo nika-
mzika huko nikiwa njiani kue-
lekea Efrathi, yaani, Bethle-
hemu.”[m]

47:30 *Tnn., “Nitakapolala na baba zangu.”

48:4 *Tnn., “nitaipa mbegu yako.”

SURA YA 47
a Mwa 41:34
b Mwa 45:5; Mdo 7:11
c Mwa 47:19
d Mwa 47:22
e Mwa 47:4
f Kut 1:7; Kum 10:22; Zb 105:24; Mdo 7:17
g Mwa 47:9
h Mwa 49:33
i Mwa 46:4; Mwa 50:13; Mdo 7:15, 16

Safu ya 2
a Mwa 25:9, 10; Mwa 49:29, 30
b Mwa 50:5
c Ebr 11:21

SURA YA 48
d Mwa 41:50; Yos 14:4
e Mwa 28:13, 19; Ho 12:4
f Mwa 35:10, 11
g Mwa 28:13, 14
h Yos 14:4; 1Nya 5:1
i Mwa 35:23
j Yos 13:29; Yos 16:5
k Mwa 35:19
l Mik 5:2
m 1Sa 17:12; Mt 2:6

8 Kisha Israeli akawaona
wana wa Yosefu na kuuli-
za: “Ni nani hawa?” 9 Yose-
fu akamwambia baba yake:
“Hawa ni wanangu ambao Mu-
ngu amenipa mahali hapa.”[a]
Yakobo akasema: “Tafadha-
li walete karibu nami ili niwa-
bariki.”[b] 10 Sasa macho ya
Israeli yalikuwa yamedhoofi-
ka kwa sababu ya uzee, naye
hangeweza kuona. Basi Yo-
sefu akawaleta karibu naye,
Yakobo akawabusu na ku-
wakumbatia. 11 Israeli aka-
mwambia Yosefu: “Sikuwa-
zia kamwe kwamba nitauo-
na uso wako,[c] lakini sasa Mu-
ngu ameniruhusu pia kuona
uzao wako.”* 12 Kisha Yose-
fu akawaondoa kwenye mago-
ti ya Israeli, naye akainama ki-
fudifudi.

13 Halafu Yosefu akawa-
chukua wote wawili na ku-
waleta karibu na Yakobo; ali-
mchukua Efraimu[d] kwa mko-
no wake wa kulia na kumweka
upande wa kushoto wa Israe-
li, na Manase[e] kwa mkono
wake wa kushoto na kumwe-
ka upande wa kulia wa Israeli.
14 Lakini Israeli akaunyoo-
sha mkono wake wa kulia na
kuuweka juu ya kichwa cha
Efraimu, ingawa ndiye aliye-
kuwa mdogo, halafu akauwe-
ka mkono wake wa kushoto
juu ya kichwa cha Manase.
Aliweka mikono yake hivyo ki-
makusudi kwa sababu Manase
alikuwa mzaliwa wa kwanza.[f]
15 Kisha akambariki Yosefu
na kusema:[g]

“Mungu wa kweli ambaye
baba zangu Isaka na
Abrahamu walitembea
mbele zake,[h]
Mungu wa kweli ambaye
amekuwa akinichunga
maisha yangu yote mpa-
ka leo,[a]
16 Malaika ambaye amekuwa
akiniponya katika misiba
yote,[b] awabariki wavula-
na hawa.[c]
Na waitwe kwa jina langu
na jina la baba zangu,
Abrahamu na Isaka,
Acha waongezeke na
kuwa umati mkubwa du-
niani.”[d]

17 Yosefu hakufurahi ali-
poona baba yake ameuweka
mkono wake wa kulia juu ya
kichwa cha Efraimu, basi aka-
shika mkono wa baba yake
na kujaribu kuuondoa juu ya
kichwa cha Efraimu ili auwe-
ke juu ya kichwa cha Manase.
18 Yosefu akamwambia baba
yake: “Sivyo baba yangu, kwa
kuwa huyu ndiye mzaliwa wa
kwanza.[e] Weka mkono wako
wa kulia juu ya kichwa chake.”
19 Lakini baba yake akazidi
kukataa na kusema: “Najua,
mwanangu, najua. Yeye pia
atakuwa taifa, yeye pia ata-
kuwa mkuu. Hata hivyo, ndu-
gu yake mdogo atakuwa mkuu
kuliko yeye,[f] na uzao wake
utalingana* kabisa na matai-
fa.”[g] 20 Basi akaendelea ku-
wabariki siku hiyo,[h] akisema:

“Waisraeli na walitaje jina
lenu wanapotangaza ba-
raka, wakisema,
‘Mungu na awafanye muwe
kama Efraimu na kama
Manase.’”

Hivyo akaendelea kumtangu-
liza Efraimu mbele ya Manase.
21 Kisha Israeli akamwa-
mbia Yosefu: “Tazama, nina-

**48:11** * Tnn., “mbegu yako.”

**48:19** * Tnn., “mbegu yake italingana.”

SURA YA 48
a Mwa 41:50
b Ebr 11:21
c Mwa 37:34, 35 Mwa 42:36 Mwa 46:30
d Mwa 41:52
e Mwa 41:51
f Mwa 41:51 Mwa 46:20
g 1Nya 5:2
h Mwa 17:1 Mwa 24:40

Safu ya 2
a Mwa 28:13 Zb 23:1
b Mwa 28:15 Mwa 31:11 Zb 34:7
c Mwa 32:26
d Kut 1:7 Hes 26:34, 37
e Mwa 41:51
f Hes 2:18-21
g Hes 1:32, 33
h Ebr 11:21

kufa,[a] lakini kwa hakika
Mungu ataendelea kuwa pa-
moja nanyi na kuwarudi-
sha katika nchi ya mababu
zenu.[b] **22** Mimi ninakupa se-
hemu moja zaidi ya nchi* ku-
liko ndugu zako, ambayo nili-
chukua kutoka mikononi mwa
Waamori kwa upanga wangu
na upinde wangu."

**49** Basi Yakobo akawaita
wanawe na kuwaambia:
"Kusanyikeni pamoja niwaa-
mbie yatakayowapata katika
kipindi cha mwisho cha zile
siku. **2** Kusanyikeni msiki-
lize, enyi wana wa Yako-
bo, naam, msikilizeni Israeli
baba yenu.

**3** "Rubeni,[c] wewe ndiye
mzaliwa wangu wa kwanza,[d]
nguvu zangu na mwanzo wa
nguvu zangu za uzazi, ubora
wa heshima na ubora wa ngu-
vu. **4** Kwa vurugu kama maji
yenye msukosuko, hutafani-
kiwa, kwa sababu ulikipanda
kitanda cha baba yako.[e] Wa-
kati huo ulikichafua* kitanda
changu. Kwa kweli alikipa-
nda kitanda changu!

**5** "Simeoni na Lawi ni ndu-
gu.[f] Silaha za ukatili ndi-
zo silaha zao za kuchinjia.[g]
**6** Usijiunge nao, Ee nafsi* ya-
ngu. Usijiunge na kusanyiko
lao, Ee heshima yangu,# kwa
sababu kwa hasira yao wa-
liwaua wanaume,[h] nao waka-
wakata ng'ombe dume mishi-
pa ya miguu ili kujifurahisha.
**7** Na ilaaniwe hasira yao, kwa
sababu ni katili, na ghadhabu
yao, kwa sababu ni kali.[i] Ache-
ni niwatawanye katika Yako-
bo, na acheni niwasambaze
katika Israeli.[a]

**8** "Nawe Yuda,[b] ndugu zako
watakusifu.[c] Mkono wako uta-
kuwa shingoni mwa maa-
dui wako.[d] Wana wa baba
yako watainama chini mbe-
le yako.[e] **9** Yuda ni mwana-
simba.[f] Mwanangu, kwa haki-
ka utapanda juu kutoka ma-
windoni. Amejikunyata chini
na kujinyoosha kama simba,
na kama simba, ni nani anaye-
thubutu kumwamsha? **10** Fi-
mbo ya ufalme haitaondoka
Yuda,[g] wala fimbo ya kiongo-
zi kutoka katikati ya miguu
yake, mpaka Shilo* atakapo-
kuja,[h] na mataifa yatamtii.[i]
**11** Atamfunga punda wake
kwenye mzabibu na mwana-
punda dume wake kwenye
mzabibu bora, naye atafua
nguo zake katika divai na vazi
lake katika damu ya zabibu.
**12** Macho yake ni mekundu
sana kwa sababu ya divai, na
meno yake ni meupe kwa sa-
babu ya maziwa.

**13** "Zabuloni[j] atakaa kwe-
nye ufuo wa bahari, kwenye
ufuo ambapo meli hutia na-
nga,[k] na mpaka wake wa mba-
li utaelekea Sidoni.[l]

**14** "Isakari[m] ni punda mwe-
nye mifupa migumu, aliyela-
la chini kati ya mizigo miwi-
li aliyobeba. **15** Naye atao-
na kwamba mahali pa kupu-
mzikia ni pazuri na kwamba
nchi inapendeza. Atainami-
sha bega lake ili abebe mzigo,
naye atakubali kufanya kazi
ya utumwa.

**16** "Dani[n] atawahukumu
watu wake akiwa mmoja wa
makabila ya Israeli.[o] **17** Dani

**SURA YA 48**
*a* Mwa 50:24
*b* Mwa 15:14; Mwa 26:3; Kum 31:8

**SURA YA 49**
*c* Kum 33:6
*d* Mwa 29:32; Kut 6:14; 1Nya 5:1
*e* Mwa 35:22
*f* Mwa 29:33, 34; Mwa 35:23
*g* Mwa 34:25
*h* Mwa 34:7
*i* Mwa 34:25

**Safu ya 2**
*a* Yos 19:1; Yos 21:41
*b* Mwa 29:35; Kum 33:7
*c* Mwa 43:8, 9; Mwa 46:28; 1Nya 5:2
*d* Amu 1:2
*e* Hes 10:14; 2Sa 5:3
*f* Ufu 5:5
*g* Hes 24:17; 2Sa 2:4; 2Sa 7:16, 17
*h* Isa 9:6; Eze 21:27; Lu 1:32; Ebr 7:14
*i* Zb 2:8; Isa 11:10; Mt 2:6
*j* Kum 33:18, 19
*k* Mt 4:13
*l* Yos 19:10
*m* Kum 33:18; 1Nya 7:5
*n* Kum 33:22
*o* Amu 13:2, 24; Amu 15:20

**48:22** *Au "mteremko mmoja zaidi wa nchi." Tnn., "bega moja zaidi." **49:4** *Au "ulikitia unajisi." **49:6** *Angalia Kamusi, uku. 2012. #Au labda, "mtazamo wangu."

**49:10** *Maana yake "Yule Ambaye Ni Yake; Yule Ambaye Ni Mali Yake."

na awe nyoka kando ya bara-
bara, nyoka mwenye pembe
kando ya njia, anayeuma visi-
gino vya farasi na kumwangu-
sha nyuma mpandaji wake.[a]
**18** Nitasubiri wokovu kutoka
kwako, Ee Yehova.

**19** “Naye Gadi[b] atavamiwa
na kundi la wavamizi, lakini
atawavamia kwenye visigino
vyao.[c]

**20** “Mkate wa Asheri[d] uta-
kuwa mwingi sana,* naye
ataandaa chakula kinacho-
mfaa mfalme.[e]

**21** “Naftali[f] ni paa jike mwe-
mbamba. Anasema maneno
yanayovutia sana.[g]

**22** “Yosefu[h] ni chipukizi la
mti unaozaa matunda mengi,
mti ulio kando ya chemchemi
unaozaa matunda mengi, we-
nye matawi yanayoenea juu
ya ukuta. **23** Lakini wapiga
mishale waliendelea kumsha-
mbulia na kumpiga kwa mi-
shale na kuendelea kuwa na
uadui dhidi yake.[i] **24** Laki-
ni bado upinde wake uliba-
ki mahali pake,[j] na mikono
yake ikaendelea kuwa na
nguvu na myepesi.[k] Alitiwa
nguvu na mikono ya mwenye
nguvu wa Yakobo, mchunga-
ji, jiwe la Israeli. **25** Anato-
ka* kwa Mungu wa baba yako,
naye atakusaidia, naye yuko
pamoja na Mweza-Yote, ataku-
bariki kwa baraka za mbingu
zilizo juu, kwa baraka za vi-
lindi vilivyo chini,[l] kwa bara-
ka za matiti na tumbo la uza-
zi. **26** Baraka za baba yako
zitakuwa bora kuliko baraka
za milima ya milele, bora kuli-
ko vitu vyenye kutamanika
vya vilima vinavyodumu.[m] Zi-
taendelea kuwa juu ya kichwa
cha Yosefu, juu ya utosi wa ki-
chwa cha yule aliyechaguliwa
kutoka kati ya ndugu zake.[a]

**27** “Benjamini[b] ataendelea
kurarua kama mbwamwitu.[c]
Asubuhi atakula mawindo, na
jioni atagawanya nyara.”[d]

**28** Hayo yote ndiyo makabi-
la 12 ya Israeli, na hivyo ndi-
vyo baba yao alivyowaambia
alipokuwa akiwabariki. Ali-
mpa kila mmoja wao baraka
inayomfaa.[e]

**29** Baada ya hayo aliwapa
maagizo haya: “Nakaribia
kufa.*[f] Nizikeni pamoja na
baba zangu katika pango li-
lilo kwenye shamba la Efro-
ni Mhiti,[g] **30** pango lililo ka-
tika shamba la Makpela mbe-
le ya Mamre katika nchi ya
Kanaani, shamba ambalo
Abrahamu alinunua kutoka
kwa Efroni Mhiti ili liwe maha-
li pa kuzikia. **31** Walimzika
huko Abrahamu na Sara mke
wake.[h] Walimzika huko Isa-
ka[i] na Rebeka mke wake, na
huko ndiko nilikomzika Lea.
**32** Shamba hilo na pango lili-
lomo lilinunuliwa kutoka kwa
wana wa Hethi.”[j]

**33** Basi Yakobo akamaliza
kuwapa wanawe maagizo
hayo. Kisha akairudisha mi-
guu yake kitandani, akakata
pumzi, naye akazikwa pamoja
na watu wake.*[k]

**50** Ndipo Yosefu akamwa-
ngukia baba yake,[l] aka-
mlilia na kumbusu. **2** Kisha
Yosefu akawaamuru watumi-
shi wake, matabibu, wampa-
ke baba yake dawa ili asio-

---

**49:20** * Au “Chakula cha Asheri kitakuwa kingi sana.” **49:25** * Yaani, Yosefu.

**49:29** * Tnn., “Nakusanywa kwa watu wangu.” Huu ni msemo wa kishairi unaorejelea kifo. **49:33** * Tnn., “akakusanywa kwa watu wake.” Huu ni msemo wa kishairi unaorejelea kifo.

---

SURA YA 49
a Amu 14:19; Amu 15:15
b Kum 33:20
c Yos 13:8
d Kum 33:24
e 1Fa 4:7, 16
f Kum 33:23
g Mt 4:13, 15
h Kum 33:13-17
i Mwa 37:5, 8; Mwa 40:15
j Mwa 50:20
k Yos 1:1, 6; Amu 11:32
l Kum 33:13
m Yos 17:14

Safu ya 2
a Kum 33:16
b Kum 33:12
c Amu 20:15, 16; 1Sa 9:16
d Est 2:5; Est 8:7
e Ebr 11:21
f Mwa 35:29; Mwa 49:33
g Mwa 23:17, 18
h Mwa 23:2, 19; Mwa 25:9, 10
i Mwa 35:29
j Mwa 23:17, 18
k Mdo 7:15

SURA YA 50
l Mwa 46:4

ze.[a] Basi matabibu hao wa-
kampaka dawa Israeli, **3** wa-
kafanya hivyo kwa siku 40,
muda kamili uliotumiwa kupa-
ka dawa, nao Wamisri wakae-
ndelea kumlilia kwa siku 70.
**4** Siku za kumwombolezea
zilipopita, Yosefu akawaambia
hivi watu wa makao* ya Farao:
“Ikiwa nimepata kibali macho-
ni penu, mpeni Farao ujumbe
huu: **5** ‘Baba yangu aliniapi-
sha[b] akisema: “Tazama! nina-
kufa.[c] Nizike katika kaburi la-
ngu[d] nililochimba katika nchi
ya Kanaani.”[e] Tafadhali, niru-
husu nipande kwenda kumzi-
ka baba yangu, kisha nitaru-
di.’” **6** Farao akajibu: “Nenda
ukamzike baba yako kama ali-
vyokuapisha.”[f]
**7** Basi Yosefu akapanda
kwenda kumzika baba yake,
alienda pamoja na watumishi
wote wa Farao, wazee[g] wa ma-
kao ya Farao na wazee wote
wa nchi ya Misri **8** na watu
wote wa nyumba ya Yosefu na
ndugu zake na watu wa nyu-
mba ya baba yake.[h] Watoto
wao wadogo na kondoo wao
na ng’ombe wao ndio tu wa-
liobaki katika nchi ya Goshe-
ni. **9** Alienda pia na maga-
ri[i] na wapanda farasi; liliku-
wa kundi kubwa sana. **10** Ki-
sha wakafika kwenye uwanja
wa kupuria wa Atadi, katika
eneo la Yordani, na huko wa-
kafanya maombolezo maku-
bwa sana na kulia kwa uchu-
ngu, naye akaendelea kumwo-
mbolezea baba yake kwa siku
saba. **11** Wakaaji wa nchi,
Wakanaani, wakawaona wa-
kiomboleza kwenye uwa-
nja wa kupuria wa Atadi,
wakasema kwa mshangao:

**50:4** * Au “nyumba.”

“Haya ni maombolezo maku-
bwa sana ya Wamisri!” Ndiyo
sababu mahali hapo paliitwa
Abel-misraimu,* katika eneo
la Yordani.
**12** Kwa hiyo wana wa Ya-
kobo wakamfanyia kama
tu alivyokuwa amewaagiza.[a]
**13** Wanawe walimbeba na ku-
mpeleka katika nchi ya Ka-
naani na kumzika katika
pango lililo katika shamba la
Makpela, shamba lililo mbe-
le ya Mamre ambalo Abraha-
mu alikuwa amenunua kutoka
kwa Efroni Mhiti ili awazike
humo watu wake.[b] **14** Baada
ya kumzika baba yake, Yosefu
akarudi Misri pamoja na ndu-
gu zake na wote walioenda
naye kumzika baba yake.
**15** Ndugu za Yosefu wali-
poona kwamba baba yao ame-
kufa, wakasema: “Huenda Yo-
sefu ana chuki kutuelekea na
atatulipiza uovu wote tulio-
mtendea.”[c] **16** Kwa hiyo wa-
kamtumia Yosefu ujumbe huu:
“Baba yako alitoa amri hii
kabla ya kifo chake: **17** ‘Hivi
ndivyo mtakavyomwambia Yo-
sefu: “Nakusihi, tafadhali, wa-
samehe ndugu zako uovu
wao na dhambi waliyokute-
ndea ili kukudhuru.”’ Sasa, ta-
fadhali, wasamehe watumi-
shi wa Mungu wa baba
yako uovu wao.” Na Yosefu
akalia walipomwambia hivyo.
**18** Kisha ndugu zake wakaja
pia na kuanguka mbele yake
na kumwambia: “Tazama, sisi
ni watumwa wako!”[d] **19** Yo-
sefu akawaambia: “Msiogope.
Je, nimechukua nafasi ya Mu-
ngu? **20** Ingawa mlikusudia
kunidhuru,[e] Mungu alikusu-
dia hali hiyo ibadilike na kuwa

**50:11** * Maana yake “Maombolezo ya Wa-
misri.”

**SURA YA 50**
*a* Mwa 50:26
*b* Mwa 47:29-31
*c* Mwa 48:21
*d* Mwa 46:4
Mwa 47:29
*e* Mwa 23:17, 18
Mwa 49:29, 30
*f* Mwa 47:31
*g* Zb 105:21, 22
*h* Mwa 46:27
*i* Mwa 41:43
Mwa 46:29

**Safu ya 2**
*a* Mwa 47:29
*b* Mwa 23:17, 18
Mwa 25:9, 10
Mwa 35:27
Mwa 49:29, 30
*c* Mwa 37:18, 28
Mwa 42:21
Zb 105:17
*d* Mwa 37:7, 9
*e* Mwa 37:18

njema na kuokoa maisha ya
watu wengi, kama anavyofa-
nya leo.[a] **21** Sasa basi msio-
gope. Nitaendelea kuwapa ni-
nyi na watoto wenu chakula.”[b]
Kwa hiyo akawafariji na kuwa-
tia moyo.
**22** Na Yosefu akaendelea
kuishi Misri, yeye na watu wa
nyumba ya baba yake; Yose-
fu aliishi miaka 110. **23** Yose-
fu akaona kizazi cha tatu cha
wana wa Efraimu,[c] pia wana
wa Makiri,[d] mwana wa Mana-
se. Walizaliwa kwenye ma-
goti ya Yosefu.* **24** Mwisho-
we Yosefu akawaambia ndu-
gu zake: “Ninakufa, lakini
kwa hakika Mungu atawaka-
zia uangalifu,[a] naye hakika
atawapandisha kutoka kati-
ka nchi hii na kuwapeleka ka-
tika nchi aliyoapa kwamba
atawapa Abrahamu, Isaka,
na Yakobo.”[b] **25** Basi Yosefu
akawaapisha wana wa Israe-
li, akisema: “Kwa hakika Mu-
ngu atawakazia ninyi uangali-
fu. Mnapaswa kuiondoa mifu-
pa yangu huku.”[c] **26** Yosefu
akafa akiwa na umri wa mia-
ka 110, nao wakampaka dawa
ili asioze,[d] akawekwa ndani ya
jeneza nchini Misri.

**50:23** * Yaani, aliwatendea kama wanawe na kwa njia ya pekee.

**SURA YA 50**
*a* Mwa 45:5, Zb 105:17
*b* Mwa 47:12
*c* 1Nya 7:20
*d* Yos 17:1, 1Nya 7:14

**Safu ya 2**
*a* Kut 4:31
*b* Mwa 12:7, Mwa 17:8, Mwa 26:3, Mwa 28:13
*c* Kut 13:19, Yos 24:32, Ebr 11:22
*d* Mwa 50:2

# KUTOKA

**YALIYOMO**

**1** Sasa haya ndiyo majina
ya wana wa Israeli walioi-
ngia Misri pamoja na Yako-
bo, kila mwanamume aliyeku-
ja na watu wa nyumba yake:[a]
**2** Rubeni, Simeoni, Lawi, na
Yuda;[b] **3** Isakari, Zabuloni,
na Benjamini; **4** Dani na Na-
ftali; Gadi na Asheri.[c] **5** Na
wazao wote wa Yakobo* wa-
likuwa 70, lakini tayari Yose-
fu alikuwa Misri.[d] **6** Mwisho-
we Yosefu akafa,[a] na pia ndu-
gu zake wote na kizazi hicho
chote. **7** Na Waisraeli* waka-
zaana na kuanza kuongezeka
sana, nao wakazidi kuwa we-
ngi na kuwa na nguvu isivyo
kawaida, hivi kwamba waka-
jaa nchini.[b]
**8** Baada ya muda mfalme
mpya ambaye hakumjua Yo-
sefu akaanza kutawala Misri.
**9** Akawaambia watu wake:
“Tazameni! Waisraeli ni wengi
zaidi na wenye nguvu kuliko

SURA YA 1
*a* Mwa 46:8
*b* 1Nya 2:3, 4
*c* Mwa 46:17
*d* Mwa 46:26 Kum 10:22 Mdo 7:14

Safu ya 2
*a* Mwa 50:26
*b* Mwa 46:3 Kum 26:5 Mdo 7:17-19

**1:5** * Tnn., “Na wote waliotoka katika kiuno cha Yakobo.”

**1:7** * Tnn., “wana wa Israeli.”

sisi.[a] **10** Acheni tushughuli-
ke nao kwa akili. La sivyo,
wataendelea kuongezeka, na
vita vikitokea, wataungana na
maadui wetu na kupigana nasi
na kuondoka nchini.”
**11** Basi wakaweka wasima-
mizi wa kazi za utumwa* ili
wawatumikishe na kuwa-
kandamiza kwa kazi ngumu,[b]
nao wakamjengea Farao maji-
ji yenye maghala, yaani, Pitho-
mu na Raamsesi.[c] **12** Laki-
ni kadiri walivyozidi kuwaka-
ndamiza, ndivyo walivyozidi
kuongezeka na ndivyo wali-
vyozidi kuenea kotekote,
kwa hiyo wakaogopa sana
na kuchukizwa na Wais-
raeli.[d] **13** Kwa hiyo, Wamis-
ri wakawalazimisha Waisrae-
li kuwa watumwa na kuwa-
tesa kikatili.[e] **14** Wakafanya
maisha yao yawe machungu
kwa kazi ngumu ya kutenge-
neza saruji ya udongo wa mfi-
nyanzi na matofali na katika
kila aina ya utumwa shamba-
ni. Naam, waliwalazimisha wa-
fanye kazi ngumu chini ya hali
ngumu sana katika kila aina
ya utumwa.[f]
**15** Baadaye mfalme wa Mis-
ri akazungumza na waku-
nga Waebrania walioitwa Shi-
fra na Pua, **16** akawaambia:
“Mnapowasaidia wanawake
Waebrania kuzaa,[g] wanapo-
kuwa kwenye kiti cha kuza-
lia, mnapaswa kumuua mtoto
huyo ikiwa ni wa kiume; laki-
ni ikiwa ni wa kike, mwacheni
aishi.” **17** Hata hivyo, waku-
nga hao walimwogopa Mungu
wa kweli, kwa hiyo hawaku-
fanya kama walivyoambi-
wa na mfalme wa Misri. Ba-
dala yake, waliwaacha watoto
wa kiume waishi.[h] **18** Baada
ya muda mfalme wa Misri aka-
waita wakunga hao na kuwau-
liza: “Kwa nini mmewaacha
watoto wa kiume waishi?”
**19** Wakunga hao wakamjibu
Farao: “Wanawake Waebrania
si kama wanawake Wamisri.
Wana nguvu nao huzaa kabla
mkunga hajafika.”
**20** Kwa hiyo Mungu akawa-
tendea mema wakunga hao,
na Waisraeli wakazidi kuonge-
zeka na kuwa wenye nguvu
sana. **21** Na kwa sababu wa-
kunga hao walimwogopa Mu-
ngu wa kweli, baadaye aliwa-
pa familia. **22** Hatimaye Fa-
rao akawaamuru hivi watu
wake wote: “Mnapaswa ku-
mtupa kwenye Mto Nile kila
mtoto mchanga wa kiume ana-
yezaliwa na Waebrania, lakini
mtamwacha hai kila mtoto wa
kike.”[a]

**2** Karibu na wakati huo,
mwanamume fulani wa
nyumba ya Lawi alimwoa binti
ya Lawi.[b] **2** Mwanamke huyo
akapata mimba na kuzaa mwa-
na. Alipoona kwamba mwana
huyo ana sura yenye kupende-
za sana, alimficha kwa mie-
zi mitatu.[c] **3** Aliposhindwa
kuendelea kumficha,[d] alichu-
kua kikapu cha mafunjo* na
kukipaka lami na bereu, aka-
mweka mtoto huyo ndani yake
na kukiweka kati ya matete
kando ya Mto Nile. **4** Lakini
dada ya mtoto huyo[e] akasima-
ma mbali kidogo ili aone yata-
kayompata ndugu yake.
**5** Binti ya Farao aliposhuka
kwenye Mto Nile ili kuoga, wa-
tumishi wake wa kike waliku-
wa wakitembeatembea kando
ya Mto Nile. Binti ya Farao
akaona kikapu hicho kati ya

SURA YA 1
a Zb 105:24, 25
b Mwa 15:13; Kut 3:7; Hes 20:15; Kum 26:6
c Mwa 47:11
d Kut 1:7; Zb 105:24, 25
e Kut 2:23; Mdo 7:6
f Law 26:13
g Eze 16:4
h Mwa 9:5, 6

Safu ya 2
a Mdo 7:18, 19

SURA YA 2
b Kut 6:20; Hes 26:59
c Mdo 7:20; Ebr 11:23
d Mdo 7:18, 19
e Kut 15:20; 1Nya 6:3; Mik 6:4

**1:11** * Au “wasimamizi wa kazi.”

**2:3** * Au “safina; sanduku.”

matete. Mara moja akamtuma
kijakazi wake akilete.[a] **6** Ali-
pokifungua, alimwona mwa-
na huyo akilia. Akamhuru-
mia, lakini akasema: “Huyu ni
mtoto wa Waebrania.” **7** Ki-
sha dada ya mtoto huyo aka-
muuliza binti ya Farao: “Je,
niende nikamwite mwanamke
mlezi Mwebrania akunyonye-
shee mtoto huyu?” **8** Binti
ya Farao akamwambia: “Ne-
nda!” Msichana huyo akae-
nda mara moja na kumwita
mama ya mtoto huyo.[b] **9** Ki-
sha binti ya Farao akamwa-
mbia: “Mchukue mtoto huyu
uninyonyeshee, nami nitaku-
lipa.” Basi mwanamke huyo
akamchukua na kumnyonye-
sha. **10** Mtoto huyo alipoku-
wa mkubwa kidogo, akamleta
kwa binti ya Farao, naye aka-
wa mwanawe.[c] Akampa jina
Musa* na kusema: “Ni kwa sa-
babu nimemtoa katika maji.”[d]

**11** Siku hizo, baada ya
Musa kuwa mtu mzima,* ali-
toka kwenda kwa ndugu zake
ili kuona mizigo waliyokuwa
wakibeba,[e] akamwona Mmisri
akimpiga Mwebrania, mmoja
wa ndugu zake. **12** Kwa hiyo
Musa akatazama huku na kule,
na alipoona kwamba hakuna
yeyote, akamuua Mmisri huyo
na kumficha mchangani.[f]

**13** Lakini Musa alitoka siku
iliyofuata, akawaona wanau-
me wawili Waebrania wakipi-
gana. Basi akamuuliza yule
aliyekosea: “Kwa nini una-
mpiga mwenzako?”[g] **14** Aka-
sema: “Ni nani aliyekuweka
kuwa mkuu na mwamuzi
wetu? Je, unapanga kuniua
kama ulivyomuua yule Mmi-
sri?”[a] Basi Musa akaogopa na
kusema moyoni: “Bila shaka
jambo hilo limejulikana!”

**15** Kisha Farao akasikia ha-
bari hizo, naye akajaribu ku-
muua Musa; lakini Musa
akamkimbia Farao na kwenda
kuishi katika nchi ya Midiani;[b]
alipofika huko akaketi kando
ya kisima. **16** Sasa kuhani
wa Midiani[c] alikuwa na ma-
binti saba, nao wakaja kute-
ka maji na kujaza vyombo vya
kunyweshea kondoo wa baba
yao. **17** Lakini kama kawai-
da, wachungaji walikuja na
kuwafukuza mabinti hao. Kwa
hiyo Musa akainuka, akawa-
saidia* wanawake hao, na ku-
wanywesha kondoo wao.
**18** Walipofika nyumbani kwa
Reueli*[d] baba yao, akawauliza
kwa mshangao: “Mbona mme-
rudi upesi sana leo?” **19** Wa-
kamjibu: “Mmisri fulani[e] ali-
tuokoa kutoka mikononi mwa
wachungaji, na hata alitute-
kea maji na kuwanywesha ko-
ndoo.” **20** Reueli akawaa-
mbia mabinti zake: “Lakini
yuko wapi? Kwa nini hamku-
ja naye? Mwiteni, ili ale cha-
kula pamoja nasi.” **21** Baada
ya hayo Musa akakubali kui-
shi na mtu huyo, naye akampa
Musa binti yake aliyeitwa Si-
pora[f] ili amwoe. **22** Baadaye
Sipora akazaa mwana, naye
Musa akamwita mwana huyo
Gershomu,*[g] kwa sababu ali-
sema: “Nimekuwa mkaaji mge-
ni katika nchi ya kigeni.”[h]

**23** Baada ya muda mrefu,*
mfalme wa Misri akafa,[i] lakini
Waisraeli wakaendelea kulia
kwa uchungu kwa sababu ya

SURA YA 2
a Mdo 7:21
b Kut 6:20
c Ebr 11:24, 25
d Mdo 7:21
e Kut 1:11, Kut 3:7, Mdo 7:23
f Mdo 7:24
g Mdo 7:26

Safu ya 2
a Mdo 7:27, 28
b Mwa 25:1, 2, Kut 3:1, Kut 4:19
c Kut 18:12
d Kut 4:18, Kut 18:1, Hes 10:29
e Mdo 7:22
f Kut 18:2-4, Hes 12:1
g 1Nya 23:15
h Mdo 7:29
i Kut 7:7, Mdo 7:30

2:10 *Maana yake “Aliyetolewa,” yaani, aliyeokolewa kutoka katika maji. 2:11 *Au “Musa alipokuwa akipata nguvu.”

2:17 *Au “akawatetea.” 2:18 *Yaani, Yethro. 2:22 *Maana yake “Mkaaji Mgeni Huko.” 2:23 *Tnn., “siku nyingi.”

utumwa na kupaza kilio cha
malalamishi, na kilio chao cha
kuomba msaada kwa sababu
ya utumwa kikaendelea kupa-
nda juu kwa Mungu wa kweli.[a]
**24** Mwishowe Mungu akasi-
kia kilio chao cha uchungu,[b]
naye akakumbuka agano lake
alilofanya na Abrahamu, Isa-
ka, na Yakobo.[c] **25** Basi Mu-
ngu akawakazia uangalifu Wa-
israeli; na Mungu akayaona
mateso yao.

**3** Musa akawa mchungaji wa
kondoo wa Yethro,[d] baba
mkwe wake, kuhani wa Mi-
diani. Alipokuwa akiwaongoza
kondoo kuelekea upande wa
magharibi wa nyika, hatimaye
alifika kwenye mlima wa Mu-
ngu wa kweli ulioitwa Hore-
bu.[e] **2** Kisha malaika wa Ye-
hova akamtokea katika mwa-
li wa moto katikati ya kichaka
cha miiba.[f] Musa alipoendelea
kutazama, aliona kwamba ki-
chaka hicho cha miiba kiliku-
wa kikiwaka moto, lakini haki-
kuteketea. **3** Basi Musa aka-
sema: “Nitaenda kuchunguza
jambo hili la ajabu, nione kwa
nini kichaka kile cha miiba ha-
kiteketei.” **4** Yehova alipoo-
na akienda kukitazama, Mu-
ngu akamwita kutoka katika
kichaka cha miiba: “Musa!
Musa!” naye akajibu: “Mimi
hapa.” **5** Akamwambia: “Usi-
karibie zaidi. Vua viatu vyako,
kwa sababu mahali unaposi-
mama ni ardhi takatifu.”

**6** Akaendelea kusema:
“Mimi ni Mungu wa baba yako,
Mungu wa Abrahamu,[g] Mungu
wa Isaka,[h] na Mungu wa Ya-
kobo.”[i] Ndipo Musa akauficha
uso wake, kwa sababu alio-
gopa kumtazama Mungu wa
kweli. **7** Kisha Yehova akase-
ma: “Hakika nimeyaona mate-
so ya watu wangu walio Misri,
nami nimesikia kilio chao kwa
sababu ya wale wanaowalazi-
misha kufanya kazi; ninajua
vema maumivu yao.[a] **8** Nita-
shuka huko ili niwaokoe kuto-
ka mikononi mwa Wamisri[b] na
kuwapandisha kutoka katika
nchi hiyo na kuwapeleka kati-
ka nchi nzuri na kubwa, nchi
inayotiririka maziwa na asa-
li,[c] eneo la Wakanaani, Wahi-
ti, Waamori, Waperizi, Wahivi,
na Wayebusi.[d] **9** Sasa taza-
ma! Kilio cha Waisraeli kime-
nifikia, nami nimeona pia jinsi
Wamisri wanavyowakanda-
miza kwa ukatili.[e] **10** Sasa
njoo, nitakutuma kwa Farao,
nawe utawatoa watu wangu
Waisraeli kutoka Misri.”[f]

**11** Hata hivyo, Musa aka-
mwambia Mungu wa kweli:
“Mimi ni nani hata niende
kwa Farao na kuwatoa Wais-
raeli nchini Misri?” **12** Mu-
ngu akamwambia: “Nitathibi-
tika kuwa pamoja nawe,[g] na
hii ndiyo ishara itakayoonye-
sha kwamba ni mimi niliyeku-
tuma: Baada ya kuwatoa Wa-
israeli nchini Misri, ninyi mta-
nitumikia* mimi, Mungu wa
kweli, kwenye mlima huu.”[h]

**13** Lakini Musa akamwa-
mbia Mungu wa kweli: “Tuse-
me niende kwa Waisraeli na
kuwaambia, ‘Mungu wa ma-
babu zenu amenituma kwe-
nu,’ nao waniulize, ‘Jina lake
ni nani?’[i] Niwaambie nini?”
**14** Basi Mungu akamwa-
mbia Musa: “Nitakuwa Kile
Ninachochagua* Kuwa.”#[j] Ki-
sha akasema: “Hivi ndi-
vyo unavyopaswa kuwaambia

SURA YA 2
a Kut 3:7, 1Fa 8:51
b Mdo 7:34
c Mwa 15:13, 14, Kut 6:5, Hes 20:15, 16

SURA YA 3
d Kut 2:16, Kut 18:1
e Kut 24:12, 13, 1Fa 19:8, 9
f Mdo 7:30-34
g Mwa 17:1, 7
h Mwa 26:24
i Mwa 28:13, Mwa 32:9, Mt 22:32, Mdo 7:32

Safu ya 2
a Kut 1:11, Isa 63:9, Mdo 7:34
b Kut 12:51
c Hes 13:26, 27, Kum 27:3
d Mwa 10:15-17, Kut 33:1, 2, Kum 7:1, Yos 3:10, Ne 9:7, 8
e Kut 1:11
f Zb 105:26, 38, Mdo 7:34
g Kum 31:23, Yos 1:5, Isa 41:10, Ro 8:31, Flp 4:13
h Kut 19:2, Kum 4:11, 12
i Kut 15:3, Zb 96:8, Zb 135:13, Ho 12:5, Yoh 17:26, Ro 10:13
j Ayu 23:13, Isa 14:27, Yoh 12:28

**3:12** * Au “mtaniabudu.” **3:14** * Au “Ninachotaka.” # Au “Nitathibitika Kuwa Kile Nitakachothibitika Kuwa.” Angalia Nyongeza A4.

Waisraeli, ‘Nitakuwa ameni-
tuma kwenu.’”[a] **15** Tena Mu-
ngu akamwambia Musa:

“Hivi ndivyo unavyopaswa
kuwaambia Waisraeli, ‘Yehova
Mungu wa mababu zenu, Mu-
ngu wa Abrahamu,[b] Mungu wa
Isaka,[c] na Mungu wa Yakobo,[d]
amenituma kwenu.’ Hilo ndi-
lo jina langu milele,[e] na hivyo
ndivyo ninavyopaswa kuku-
mbukwa kizazi baada ya kiza-
zi. **16** Sasa nenda, uwakusa-
nye wazee wa Israeli na ku-
waambia, ‘Yehova Mungu wa
mababu zenu amenitokea, Mu-
ngu wa Abrahamu, Isaka, na
Yakobo, naye alisema: “Haki-
ka nimewatazama[f] na nimeona
mambo mnayotendewa nchi-
ni Misri. **17** Kwa hiyo nina-
sema, nitawatoa katika mate-
so[g] mnayopata mikononi mwa
Wamisri na kuwapeleka kati-
ka nchi ya Wakanaani, Wahi-
ti, Waamori,[h] Waperizi,[i] Wahi-
vi, na Wayebusi, nchi inayoti-
ririka maziwa na asali.”’[j]

**18** “Hakika wataisikiliza
sauti yako,[k] nawe utaenda,
wewe pamoja na wazee wa
Israeli, kwa mfalme wa Misri,
nanyi mnapaswa kumwambia:
‘Yehova Mungu wa Waebrania[l]
amewasiliana nasi. Kwa hiyo,
tafadhali, turuhusu tusafiri
kwa siku tatu nyikani ili tu-
mtolee Yehova Mungu wetu
dhabihu.’[m] **19** Lakini mimi
mwenyewe ninajua vema kwa-
mba mfalme wa Misri hatawa-
ruhusu kwenda asipolazimi-
shwa kwa mkono wenye ngu-
vu.[n] **20** Kwa hiyo nitalazi-
mika kuunyoosha mkono
wangu na kuipiga Misri kwa
matendo yangu yote ya ajabu
nitakayofanya nchini humo,
kisha atawaruhusu mwo-
ndoke.[a] **21** Nami nitawafa-
nya watu hawa wapate kiba-
li machoni pa Wamisri, nanyi
mtakapoondoka, hamtaondo-
ka kamwe mikono mitupu.[b]
**22** Kila mwanamke anapa-
swa kumwomba jirani yake
na mwanamke anayeishi nyu-
mbani mwake vito vya fedha
na vya dhahabu na pia ma-
vazi, nanyi mtawavika wana
wenu na mabinti wenu; nanyi
mtachukua mali za Wamisri.”[c]

**4** Hata hivyo, Musa akamwa-
mbia: “Lakini tuseme kwa-
mba hawaniamini wala kui-
sikiliza sauti yangu,[d] kwa
maana watasema, ‘Yehova ha-
kukutokea.’” **2** Ndipo Yeho-
va akamuuliza: “Ni nini hi-
cho kilicho mkononi mwako?”
Akajibu: “Fimbo.” **3** Aka-
mwambia: “Itupe chini.” Basi
akaitupa chini, nayo ikawa
nyoka;[e] Musa akamkimbia.
**4** Ndipo Yehova akamwambia
Musa: “Unyooshe mkono
wako umkamate mkia.” Basi
akaunyoosha mkono wake na
kumkamata, nyoka huyo aka-
wa fimbo mkononi mwake.
**5** Kisha Mungu akamwambia:
“Fanya hivyo ili waamini kwa-
mba Yehova Mungu wa maba-
bu zao, Mungu wa Abrahamu,
Mungu wa Isaka, na Mungu wa
Yakobo,[f] amekutokea.”[g]

**6** Tena Yehova akamwa-
mbia: “Tafadhali, utie mko-
no wako ndani ya mkunjo wa
juu wa vazi lako.” Basi akau-
tia mkono wake ndani ya mku-
njo wa vazi lake. Alipoutoa,
tazama, mkono wake ulikuwa
umepigwa na ukoma, ukawa
mweupe kama theluji![h] **7** Ki-
sha Mungu akamwambia:
“Urudishe mkono wako kwe-
nye mkunjo wa juu wa vazi
lako.” Basi akaurudisha mko-

SURA YA 3
a Kut 6:3, 7; Ro 9:17
b Mwa 17:1, 7
c Mwa 26:24
d Mwa 28:13; Mt 22:32
e Zb 135:13
f Mwa 50:24; Kut 13:19
g Mwa 15:13, 14; Law 26:13
h Mwa 15:16
i Kut 23:23
j Hes 13:27; Kum 8:7-9
k Kut 4:31
l Mwa 14:13
m Kut 5:3; Kut 10:25, 26
n Kut 5:2; Kut 14:8; Ro 9:17

Safu ya 2
a Kut 7:3; Kut 12:33; Kum 6:22
b Kut 11:2; Kut 12:35, 36
c Mwa 15:13, 14; Kut 12:36

SURA YA 4
d Kut 2:13, 14
e Kut 7:9
f Lu 20:37
g Kut 3:16; Kut 4:31
h Hes 12:10

no wake ndani ya vazi lake.
Alipoutoa katika vazi lake,
ulikuwa umerudia hali yake
na kuwa kama sehemu nyingi-
ne za mwili wake! **8** Mungu
akasema: “Wasipokuamini au
wakipuuza ishara ya kwanza,
basi kwa hakika watatii isha-
ra[a] ya pili. **9** Lakini hata wa-
sipoamini ishara hizo mbili na
kukataa kuisikiliza sauti yako,
utachota maji kutoka katika
Mto Nile na kuyamwaga kwe-
nye nchi kavu, na maji hayo
yatakuwa damu kwenye nchi
kavu.”[b]

**10** Sasa Musa akamwambia
Yehova: “Ee Yehova, niwie ra-
dhi, lakini sijawahi kuwa
msemaji mwenye ufasaha,
tangu zamani na hata baada
ya wewe kuzungumza nami
mtumishi wako, kwa maana
mimi si msemaji mzuri* na uli-
mi wangu ni mzito.”[c] **11** Ye-
hova akamuuliza: “Ni nani ali-
yemuumbia mwanadamu ki-
nywa, au ni nani anayewafa-
nya wawe bubu, viziwi, waone
vizuri, au wawe vipofu? Je,
si mimi, Yehova? **12** Basi ne-
nda sasa, nami nitakuwa pa-
moja nawe utakapokuwa uki-
zungumza,* nami nitakufu-
ndisha unalopaswa kusema.”[d]
**13** Lakini akasema: “Ee Ye-
hova, niwie radhi, tafadhali,
mtume yeyote unayetaka ku-
mtuma.” **14** Ndipo hasira ya
Yehova ikawaka dhidi ya
Musa, akasema: “Namna gani
ndugu yako Haruni,[e] Mlawi?
Ninajua kwamba anaweza ku-
zungumza vizuri sana. Na
sasa yuko njiani anakuja hapa
kukutana nawe. Atakapokuo-
na, moyo wake utashangilia.[f]
**15** Basi unapaswa kuzungu-
mza naye na kuweka ma-
neno hayo kinywani mwake,[a]
nami nitakuwa pamoja nawe
na yeye pia mnapozungu-
mza,[b] nami nitawafundisha ja-
mbo la kufanya. **16** Atazu-
ngumza na watu kwa niaba
yako, naye atakuwa msema-
ji wako, nawe utakuwa kama
Mungu kwake.*[c] **17** Nawe
utachukua fimbo hii mkononi
mwako na kuitumia kufanya
zile ishara.”[d]

**18** Basi Musa akarudi kwa
Yethro baba mkwe wake[e] na
kumwambia: “Ninataka kwe-
nda, tafadhali, nirudi kwa
ndugu zangu walio Misri nio-
ne kama wangali hai.” Yethro
akamwambia Musa: “Nenda
kwa amani.” **19** Basi Yehova
akamwambia Musa huko Mi-
diani: “Nenda, rudi Misri, kwa
sababu watu wote waliotaka
kukuua* wamekufa.”[f]

**20** Kisha Musa akamchukua
mke wake na wanawe na ku-
wapandisha juu ya punda,
akaanza safari ya kurudi nchi-
ni Misri. Pia, Musa aliichukua
ile fimbo ya Mungu wa kwe-
li mkononi mwake. **21** Hala-
fu Yehova akamwambia Musa:
“Baada ya kurudi Misri, haki-
kisha kwamba unafanya mbe-
le ya Farao miujiza yote amba-
yo nimekupa nguvu za kuifa-
nya.[g] Lakini nitauacha moyo
wake uwe mkaidi,[h] naye ha-
tawaruhusu watu hao wao-
ndoke.[i] **22** Unapaswa ku-
mwambia Farao, ‘Hivi ndi-
vyo Yehova anavyosema:
“Israeli ni mwanangu, mza-
liwa wangu wa kwanza.[j]
**23** Ninakwambia, Mruhusu

**SURA YA 4**
*a* Mdo 7:36
*b* Kut 4:30
*c* Kut 6:12, Hes 12:3, Yer 1:6, Mdo 7:22
*d* Isa 50:4, Mk 13:11
*e* Hes 26:59
*f* Kut 4:27

**Safu ya 2**
*a* Kut 4:28
*b* Yer 1:9
*c* Kut 7:1, 2
*d* Kut 8:5, Kut 17:5, 6, Hes 20:11
*e* Kut 2:18, 21, Kut 18:1, Hes 10:29
*f* Kut 2:15
*g* Kut 7:9
*h* Kut 7:3, Kut 8:15, Kut 9:12, Kut 11:10, Ro 9:17, 18
*i* Kut 7:22
*j* Kum 7:6, Kum 14:2, Ho 11:1, Ro 9:4

**4:10** * Tnn., “nina kinywa kizito.” **4:12** * Tnn., “nitakuwa na kinywa chako.”

**4:16** * Au “atakuona kuwa mwakilishi wa Mungu.” **4:19** * Au “waliokuwa wakiitafuta nafsi yako.”

mwanangu aondoke ili anitumikie. Lakini ukikataa kumruhusu aondoke, nitamuua mwana wako, mzaliwa wako wa kwanza.”’”[a]

**24** Sasa walipokuwa njiani, mahali pa kulala, Yehova[b] akakutana naye, na alikuwa akitafuta kumuua.[c] **25** Hatimaye Sipora[d] akachukua jiwe gumu lenye makali* na kumtahiri mwanawe, kisha akagusa miguu ya mwanawe kwa govi hilo na kusema: “Ni kwa sababu wewe ni bwana harusi wa damu kwangu.” **26** Basi Mungu akamwacha aende. Wakati huo Sipora akasema, “bwana harusi wa damu,” kwa sababu ya tohara hiyo.

**27** Kisha Yehova akamwambia Haruni: “Nenda nyikani ukakutane na Musa.”[e] Basi akaenda na kukutana naye kwenye mlima wa Mungu wa kweli[f] na kumsalimu kwa busu. **28** Na Musa akamwambia Haruni maneno yote ya Yehova, aliyekuwa amemtuma,[g] na ishara zote alizomwamuru afanye.[h] **29** Kisha Musa na Haruni wakaenda kuwakusanya wazee wote wa Waisraeli.[i] **30** Haruni akawaambia maneno yote ambayo Yehova alimwambia Musa, naye akafanya zile ishara[j] machoni pa watu. **31** Kwa hiyo watu wakaamini.[k] Waliposikia kwamba Yehova alikuwa amewaelekezea uangalifu Waisraeli[l] na kwamba alikuwa ameona mateso yao,[m] wakainama chini na kusujudu.

**5** Baadaye, Musa na Haruni wakaenda kwa Farao na kumwambia: “Hivi ndivyo anavyosema Yehova Mungu wa Israeli, ‘Waruhusu watu wangu waende ili wanifanyie sherehe nyikani.’” **2** Lakini Farao akasema: “Yehova ni nani,[a] hivi kwamba nitii sauti yake na kuwaruhusu Waisraeli waende zao?[b] Simjui Yehova kamwe, na isitoshe, sitawaruhusu Waisraeli waende zao.”[c] **3** Lakini wakamwambia: “Mungu wa Waebrania amewasiliana nasi. Tafadhali, tungependa kusafiri kwa siku tatu kwenda nyikani tukamtolee dhabihu Yehova Mungu wetu;[d] tusipofanya hivyo, atatupiga kwa ugonjwa au kwa upanga.” **4** Mfalme wa Misri akawaambia: “Musa na Haruni, kwa nini mnawafanya watu waache kazi zao? Rudini mkafanye kazi yenu!”*[e] **5** Farao akaendelea kusema: “Angalieni jinsi watu walivyo wengi nchini, nanyi mnataka kuwafanya waache kazi yao.”

**6** Siku hiyohiyo, Farao akawaamuru hivi wasimamizi wa kazi na wasimamizi wa watumwa: **7** “Msiwape tena watu hawa nyasi za kufyatua matofali.[f] Waacheni wakajitafutie nyasi wenyewe. **8** Lakini bado mnapaswa kuwaamuru wafyatue idadi ileile ya matofali kama awali. Msiwapunguzie idadi, kwa sababu wanastarehe.* Ndiyo sababu wanalia, ‘Tunataka kwenda, tunataka kumtolea dhabihu Mungu wetu!’ **9** Watumikisheni zaidi, wapeni kazi zaidi ili wasisikilize uwongo.”

**10** Basi wasimamizi wa kazi[g] na wasimamizi wa watumwa wakaenda na kuwaambia watu: “Hivi ndivyo Farao anavyosema, ‘Siwapi tena nyasi.

SURA YA 4
- a Kut 12:29
- b Hes 22:22; 1Nya 21:16
- c Mwa 17:14
- d Kut 2:16, 21
- e Kut 4:14
- f Kut 3:1; Kut 20:18; Kut 24:16
- g Kut 4:15
- h Kut 4:8
- i Kut 3:16; Kut 24:1
- j Kut 4:3, 6, 9
- k Kut 3:18
- l Mwa 50:25
- m Kut 1:14; Kut 3:7; Kum 26:6

Safu ya 2

SURA YA 5
- a Kut 7:5; Kut 9:15, 16
- b 2Fa 18:28, 35
- c Kut 3:19
- d Kut 3:18
- e Kut 1:11
- f Kut 1:14
- g Kut 1:11

**4:25** *Au “kisu cha jiwe gumu.”

**5:4** *Au “mkabebe mizigo yenu.” **5:8** *Au “ni wavivu.”

**11** Nendeni mkajitafutie nya-
si zenu wenyewe popote mta-
kapozipata, lakini kazi yenu
haitapunguzwa hata kido-
go.'" **12** Ndipo watu wakata-
wanyika kotekote katika nchi
ya Misri ili kukusanya vishi-
na vya mabua ili waweze ku-
pata nyasi. **13** Na wasimami-
zi wa kazi waliendelea kusisi-
tiza hivi: "Ni lazima kila mmo-
ja wenu amalize kazi yake kila
siku, kama mlivyokuwa mki-
fanya mlipokuwa mkiletewa
nyasi." **14** Pia, wasimamizi
wa Waisraeli, ambao walikuwa
wamechaguliwa na wasimami-
zi wa kazi waliowekwa na Fa-
rao kuwasimamia wasimami-
zi hao wa Waisraeli, walipi-
gwa.[a] Waliwauliza: "Kwa nini
hamkufyatua idadi ileile ya
matofali mliyokuwa mkifya-
tua mwanzoni? Hamkufanya
hivyo jana na leo."

**15** Ndipo wasimamizi wa
Waisraeli wakaenda kumlala-
mikia Farao, wakisema: "Kwa
nini unatutendea hivi sisi wa-
tumishi wako? **16** Sisi watu-
mishi wako hatupewi nyasi
zozote, lakini wanatuambia,
'Fyatueni matofali!' Tunapi-
gwa, lakini kosa ni la watu
wako." **17** Lakini Farao aka-
waambia: "Mnastarehe,* mna-
starehe!#[b] Ndiyo sababu mna-
sema, 'Tunataka kwenda, tu-
nataka kumtolea Yehova dha-
bihu.'[c] **18** Basi sasa, rudini
kazini! Hamtapewa nyasi zo-
zote, lakini ni lazima mfyatue
idadi ileile ya matofali."

**19** Kwa hiyo wasimamizi wa
Waisraeli wakatambua kwa-
mba wako katika shida ku-
bwa kwa sababu ya amri hii:
"Msipunguze hata kidogo ida-
di ya matofali mnayopaswa
kufyatua kila siku." **20** Wa-
lipotoka kwa Farao walikuta-
na na Musa na Haruni, wa-
liokuwa wamesimama waki-
wangojea. **21** Mara moja wa-
simamizi hao wakawaambia:
"Yehova na awatazame ninyi
na kuwahukumu, kwa maa-
na mmefanya Farao na watu-
mishi wake watudharau* na-
nyi mmeweka upanga mkono-
ni mwao ili watuue."[a] **22** Ki-
sha Musa akamgeukia Yehova
na kumuuliza: "Yehova, kwa
nini umewatesa watu hawa?
Kwa nini umenituma? **23** Ta-
ngu nilipofika mbele ya Farao
kuzungumza katika jina lako,[b]
amewatesa vikali zaidi watu
hawa,[c] nawe hakika hujawao-
koa watu wako."[d]

**6** Basi Yehova akamwa-
mbia Musa: "Sasa utaona
mambo nitakayomtendea Fa-
rao.[e] Mkono wenye nguvu uta-
mlazimisha awaruhusu watu
wangu waende zao, na mkono
wenye nguvu utamlazimisha
awafukuze kutoka katika nchi
yake."[f]

**2** Kisha Mungu akamwa-
mbia Musa: "Mimi ni Yehova.
**3** Nami nilikuwa nikimto-
kea Abrahamu, Isaka, na Ya-
kobo kama Mungu Mweza-
Yote,[g] lakini kwa jina la-
ngu Yehova[h] sikujitambulisha
kwao.[i] **4** Pia, nilifanya aga-
no pamoja nao kwamba nita-
wapa nchi ya Kanaani, nchi
ambamo waliishi kama wage-
ni.[j] **5** Sasa mimi mwenyewe
nimesikia kilio cha uchungu
cha Waisraeli, ambao Wamisri

SURA YA 5
a Kut 2:11
b Kut 5:7, 8
c Kut 5:3

Safu ya 2
a Kut 6:9
b Kut 5:1
c Kut 5:6, 9
d Kut 3:8

SURA YA 6
e Kut 14:13
f Kut 9:3; Kut 11:1; Kut 12:29, 31
g Mwa 17:1; Mwa 35:10, 11
h Zb 83:18; Lu 11:2; Yoh 12:28; Mdo 15:14; Ufu 15:3
i Mwa 12:8; Mwa 28:16; Yer 32:20
j Mwa 15:18; Mwa 28:4

5:17 * Au "Ninyi ni wavivu." # Au "ninyi ni wavivu."

5:21 * Au "mmefanya tunuke uvundo mbele ya Farao na watumishi wake."

wanawatumikisha kama watu-
mwa, nami ninakumbuka aga-
no langu.[a]
**6** “Kwa hiyo, waambie Wais-
raeli: ‘Mimi ni Yehova, nami
nitawatoa kutoka chini ya mi-
zigo ya Wamisri na kuwaokoa
kutoka katika utumwa wao,[b]
nami nitawakomboa kwa mko-
no ulionyooshwa* na kwa hu-
kumu kubwa.[c] **7** Nami nita-
wachukua muwe watu wangu,
nami nitakuwa Mungu wenu,[d]
nanyi hakika mtajua kwamba
mimi ni Yehova Mungu wenu
anayewatoa kutoka chini ya
mizigo ya Misri. **8** Nami nita-
wapeleka katika nchi niliyoa-
pa* kwamba nitampa Abraha-
mu, Isaka, na Yakobo; nitawa-
pa ninyi iwe miliki yenu.[e] Mimi
ni Yehova.’”[f]
**9** Baadaye Musa akawapa
Waisraeli ujumbe huo, laki-
ni hawakumsikiliza Musa kwa
sababu walikuwa wamevunji-
ka moyo na kwa sababu ya
utumwa wa kikatili.[g]
**10** Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa: **11** “Nenda uka-
mwambie Farao, mfalme wa
Misri, kwamba anapaswa ku-
waruhusu Waisraeli waondoke
katika nchi yake.” **12** Laki-
ni Musa akamwambia Yehova:
“Tazama! Waisraeli hawajani-
sikiliza,[h] Farao atanisikiliza-
je mimi, mtu asiye na ufasa-
ha?”*[i] **13** Lakini Yehova aka-
waambia tena Musa na Haru-
ni amri wanazopaswa kuwapa
Waisraeli na pia Farao, mfal-
me wa Misri, ili kuwatoa Wais-
raeli katika nchi ya Misri.
**14** Hawa ndio viongozi wa
nyumba ya baba zao: Wana wa
Rubeni, mzaliwa wa kwanza
wa Israeli,[a] walikuwa Hano-
ki, Palu, Hezroni, na Karmi.[b]
Hizo ndizo koo za Rubeni.
**15** Wana wa Simeoni wali-
kuwa Yemueli, Yamini, Oha-
di, Yakini, Zohari, na Shau-
li, mwana wa mwanamke Mka-
naani.[c] Hizo ndizo koo za Si-
meoni.
**16** Haya ndiyo majina ya
wana wa Lawi,[d] kulingana na
koo zao: Gershoni, Kohathi,
na Merari.[e] Lawi aliishi mia-
ka 137.
**17** Wana wa Gershoni wa-
likuwa Libni na Shimei, ku-
lingana na koo zao.[f]
**18** Wana wa Kohathi wa-
likuwa Amramu, Ishari, He-
broni, na Uzieli.[g] Kohathi
aliishi miaka 133.
**19** Wana wa Merari wali-
kuwa Mali na Mushi.
Hizo ndizo zilizokuwa koo
za Walawi, kulingana na nasa-
ba ya koo zao.[h]
**20** Sasa Amramu alimwoa
Yokebedi, dada ya baba yake.[i]
Akamzalia Amramu wana
hawa: Haruni na Musa.[j] Amra-
mu aliishi miaka 137.
**21** Wana wa Ishari waliku-
wa Kora,[k] Nefegi, na Zikri.
**22** Wana wa Uzieli waliku-
wa Mishaeli, Elsafani,[l] na
Sithri.
**23** Sasa Haruni alimwoa
Elisheba, binti ya Aminadabu,
dada ya Nashoni.[m] Akamzalia
Haruni wana hawa: Nadabu,
Abihu, Eleazari, na Ithamari.[n]
**24** Wana wa Kora waliku-
wa Asiri, Elkana, na Abia-
safu.[o] Hizo ndizo zilizokuwa
koo za Wakora.[p]
**25** Eleazari,[q] mwana wa Ha-
runi, alimwoa mmoja wa ma-
binti wa Putieli. Akamzalia
mwana aliyeitwa Finehasi.[r]

SURA YA 6
a Mwa 17:1, 7; Kut 2:24
b Kum 4:20
c Kum 26:8; 1Nya 17:21; Mdo 13:17
d Kut 29:45; Kum 7:6; 2Sa 7:24; Zb 33:12
e Mwa 15:18; Mwa 26:3; Mwa 35:12; Kut 32:13
f Kut 20:2; Isa 42:8
g Kut 5:21
h Kut 5:21; Kut 6:9
i Kut 4:10; Mdo 7:22

Safu ya 2
a Mwa 49:3
b Mwa 46:9
c 1Nya 4:24
d Mwa 29:34
e Mwa 46:11; Hes 26:57
f Hes 3:18
g Hes 3:19
h Hes 3:20
i Kut 2:1; Hes 26:59
j 1Nya 23:13
k Hes 16:1, 32; Hes 26:10
l Law 10:4; Hes 3:30
m Ru 4:19-21; Mt 1:4
n Hes 3:2
o Hes 26:10, 11
p Hes 26:58; 1Nya 9:19
q Hes 3:32
r Hes 25:7; Hes 31:6; Yos 22:31; Amu 20:28

**6:6** * Au “wenye nguvu.” **6:8** * Tnn., “niliyoinua mkono wangu.” **6:12** * Tnn., “mtu ambaye hajatahiriwa midomo?”

Hao ndio viongozi wa koo*
za Walawi, kulingana na
koo zao.[a]

**26** Hao ndio Haruni na
Musa walioambiwa na Yeho-
va: “Watoeni Waisraeli katika
nchi ya Misri, kundi kwa ku-
ndi.”*[b] **27** Hao ndio waliozu-
ngumza na Farao, mfalme wa
Misri, ili awaruhusu Waisrae-
li watoke Misri. Ilikuwa huyu
Musa na Haruni.[c]

**28** Siku hiyo ambayo Yeho-
va alizungumza na Musa ka-
tika nchi ya Misri, **29** Yeho-
va alimwambia Musa: “Mimi
ni Yehova. Mwambie Farao,
mfalme wa Misri, kila jambo
ninalokwambia.” **30** Kisha
Musa akamwambia Yehova:
“Tazama! sina ufasaha,* sasa
Farao atanisikilizaje?”[d]

**7** Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa: “Tazama, ni-
mekufanya kuwa kama Mu-
ngu* kwa Farao, na Haru-
ni ndugu yako atakuwa nabii
wako.[e] **2** Unapaswa kurudia
kila jambo nitakalokuamuru,
na Haruni ndugu yako atazu-
ngumza na Farao, naye Farao
atawaruhusu Waisraeli wato-
ke katika nchi yake. **3** Laki-
ni mimi, nitauacha moyo wa
Farao uwe mkaidi,[f] nami nita-
zidisha ishara zangu na miuji-
za yangu katika nchi ya Mis-
ri.[g] **4** Lakini Farao hatawasi-
kiliza ninyi, nami nitauweka
mkono wangu juu ya Misri na
kuyatoa makundi yangu ma-
kubwa,* watu wangu, Waisrae-
li, kutoka katika nchi ya Misri
kwa hukumu kubwa.[h] **5** Na
Wamisri watajua kwa hakika
kwamba mimi ni Yehova[a] ni-
takapounyoosha mkono wa-
ngu dhidi ya Misri na kuwatoa
Waisraeli miongoni mwao.”
**6** Musa na Haruni wakafanya
mambo ambayo Yehova ali-
waamuru; hivyo ndivyo wa-
livyofanya. **7** Musa aliku-
wa na umri wa miaka 80 naye
Haruni alikuwa na umri wa
miaka 83 walipozungumza na
Farao.[b]

**8** Sasa Yehova akamwa-
mbia Musa na Haruni: **9** “Fa-
rao akiwaambia, ‘Fanyeni
muujiza,’ mwambie Haruni,
‘Chukua fimbo yako uitupe
chini mbele ya Farao.’ Itaku-
wa nyoka mkubwa.”[c] **10** Basi
Musa na Haruni wakaenda
kwa Farao na kufanya kama tu
Yehova alivyokuwa amewaa-
muru. Haruni akaitupa chini
fimbo yake mbele ya Farao na
watumishi wake, nayo ikawa
nyoka mkubwa. **11** Hata hi-
vyo, Farao akawaita watu
wenye hekima na walozi, na
makuhani wachawi wa Mis-
ri[d] nao pia wakafanya muuji-
za huohuo kwa uchawi wao.*[e]
**12** Kila mmoja wao akatupa
chini fimbo yake, nazo zikawa
nyoka wakubwa; lakini fimbo
ya Haruni ikazimeza fimbo
zao. **13** Lakini moyo wa Fa-
rao uliendelea kuwa mkaidi,[f]
na kama Yehova alivyosema,
Farao hakuwasikiliza.

**14** Ndipo Yehova akamwa-
mbia Musa: “Moyo wa Farao ni
mgumu.[g] Amekataa kuwaru-
husu watu wangu waende zao.
**15** Nenda kwa Farao asubuhi.
Tazama! Anaendа mtoni! Una-
paswa kusimama kwenye uki-
ngo wa Mto Nile; na ubebe
mkononi ile fimbo iliyogeuka

---

**6:25** *Yaani, ukoo wa upande wa baba. **6:26** *Tnn., “kulingana na majeshi yao.” **6:30** *Tnn., “sijatahiriwa midomo.” **7:1** *Tnn., “nimekufanya Mungu.” **7:4** *Tnn., “majeshi yangu.”

**7:11** *Au “ufundi wao wa uchawi.”

---

**SURA YA 6**

a Kut 6:19

b Kut 7:2, 4; Kut 12:41; Mdo 7:35

c Zb 77:20

d Kut 4:10; Kut 6:12

**SURA YA 7**

e Kut 4:14-16; Kut 4:30

f Kut 4:21; Kut 7:13, 22; Kut 8:15, 19; Kut 9:12, 35; Kut 10:20, 27; Kut 11:10; Kut 14:8; Ro 9:17, 18

g Kut 3:19, 20; Zb 105:26, 27; Mdo 7:36

h Kut 12:12, 51

**Safu ya 2**

a Kut 7:17; Kut 8:9, 10; Kut 8:22; Kut 9:29; Kut 14:4

b Kum 34:7; Mdo 7:22, 23

c Kut 4:2, 3

d Mwa 41:8; 2Ti 3:8

e Kut 7:20, 22; Kut 8:7, 18; Kut 9:11

f Kut 7:3

g Kut 10:1

kuwa nyoka.[a] **16** Nawe una-
paswa kumwambia, ‘Yehova
Mungu wa Waebrania ameni-
tuma kwako,[b] naye anase-
ma: “Waruhusu watu wangu
waende ili wanitumikie nyika-
ni,” lakini mpaka sasa huja-
tii. **17** Yehova anasema hivi:
“Kwa jambo hili utajua kwa-
mba mimi ni Yehova.[c] Tazama
ninayapiga maji ya Mto Nile
kwa fimbo hii iliyo mkononi
mwangu, nayo yatabadilika na
kuwa damu. **18** Samaki wa-
lio katika Mto Nile wataku-
fa, nao Mto Nile utanuka, na
Wamisri watashindwa kunywa
maji ya Mto Nile.”’”

**19** Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa: “Mwambie Haru-
ni, ‘Ichukue fimbo yako na
uunyooshe mkono wako juu
ya maji yote ya Misri,[d] juu
ya mito yake, juu ya mifere-
ji yake,* juu ya maeneo yake
yenye umajimaji,[e] na juu ya
mabwawa yake yote, ili yawe
damu.’ Kutakuwa na damu ka-
tika nchi yote ya Misri,
hata katika vyombo vya mbao
na vya mawe.” **20** Mara moja
Musa na Haruni wakafa-
nya kama Yehova alivyowaa-
muru. Akaiinua fimbo hiyo
na kuyapiga maji ya Mto Nile
mbele ya Farao na watumishi
wake, na maji yote yaliyoku-
wa katika Mto Nile yakabadi-
lika na kuwa damu.[f] **21** Basi
samaki waliokuwa mtoni wa-
kafa,[g] na mto ukaanza kunu-
ka, na Wamisri hawakuweza
kunywa maji ya Mto Nile,[h] ku-
likuwa na damu katika nchi
yote ya Misri.

**22** Lakini makuhani wacha-
wi wa Misri wakafanya jambo
hilohilo kwa mazingaombwe
yao,[a] hivi kwamba moyo wa
Farao ukaendelea kuwa mkai-
di, na kama Yehova alivyo-
sema, Farao hakuwasikiliza.[b]
**23** Basi Farao akarudi nyu-
mbani kwake, wala hakuzinga-
tia jambo hilo moyoni mwake.
**24** Kwa hiyo, Wamisri wote
walikuwa wakichimba ka-
ndokando kuzunguka Mto Nile
wakitafuta maji ya kunywa,
kwa sababu hawangeweza ku-
nywa maji yoyote ya Mto Nile.
**25** Na siku saba kamili zika-
pita baada ya Yehova kuupiga
Mto Nile.

**8** Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa: “Nenda kwa
Farao umwambie, ‘Yehova
anasema hivi: “Waruhusu
watu wangu waende wakani-
tumikie.[c] **2** Ukiendelea ku-
kataa kuwaruhusu waondoke,
nitaleta pigo la vyura katika
eneo lako lote.[d] **3** Nao Mto
Nile utajaa vyura, nao watato-
ka humo na kuingia ndani ya
nyumba yako, ndani ya chu-
mba chako cha kulala, kita-
ndani mwako, katika nyu-
mba za watumishi wako na juu
ya watu wako, ndani ya maji-
ko yenu, na ndani ya vyombo
vyenu vya* kukandia unga.[e]
**4** Vyura watapanda juu yako,
juu ya watu wako, na juu ya
watumishi wako wote.”’”

**5** Baadaye Yehova akamwa-
mbia Musa: “Mwambie Haru-
ni, ‘Unyooshe mkono wako
ulio na fimbo juu ya mito,
mifereji ya Nile, na mae-
neo yenye umajimaji, ili vyu-
ra waje juu ya nchi ya Misri.’”
**6** Basi Haruni akaunyoosha
mkono wake juu ya maji ya
Misri, na vyura wakaanza kuja
na kuifunika nchi ya Misri.

SURA YA 7
*a* Kut 4:2, 3
*b* Kut 3:18
*c* Kut 7:5; Kut 8:9, 10; Kut 8:22; Kut 9:29; Kut 14:4
*d* Kut 9:22; Kut 10:12; Kut 14:21
*e* Kut 8:5
*f* Zb 78:44
*g* Zb 105:29
*h* Kut 7:18, 24

Safu ya 2
*a* Kut 7:11, 12; Kut 8:7, 18; Kut 9:11; 2Ti 3:8
*b* Kut 3:19

SURA YA 8
*c* Kut 3:12
*d* Zb 78:45
*e* Zb 105:30

**7:19** * Yaani, mifereji ya Mto Nile.

**8:3** * Au “mabakuli yenu ya.”

**7** Hata hivyo, makuhani wa-
chawi wakafanya jambo hilo-
hilo kwa mazingaombwe yao,
nao pia wakafanya vyura waje
juu ya nchi ya Misri.[a] **8** Ndi-
po Farao akawaita Musa na
Haruni na kuwaambia: “Msihi-
ni Yehova aniondolee mimi na
watu wangu vyura hawa,[b] kwa
maana ninataka kuwaruhusu
watu waende zao wakamto-
lee Yehova dhabihu.” **9** Ki-
sha Musa akamwambia Farao:
“Kwa heshima yako niambie
wakati unaotaka nimwombe
Mungu awaondoe vyura kuto-
ka kwako, kutoka kwa watu-
mishi wako, kutoka kwa watu
wako, na kutoka katika nyu-
mba zenu. Watabaki katika
Mto Nile tu.” **10** Farao aka-
mwambia: “Kesho.” Basi Musa
akasema: “Itakuwa kama una-
vyosema, ili ujue kwamba ha-
kuna yeyote aliye kama Ye-
hova Mungu wetu.[c] **11** Vyu-
ra wataondoka kwako, kati-
ka nyumba zako, kutoka kwa
watumishi wako, na kutoka
kwa watu wako. Watabaki ka-
tika Mto Nile tu.”[d]

**12** Basi Musa na Haruni wa-
kaondoka mbele ya Farao,
naye Musa akamsihi Yehova
amwondolee Farao vyura alio-
mletea.[e] **13** Kisha Yehova
akafanya kama Musa alivyo-
mwomba, na vyura wakaanza
kufia nyumbani, nyuani, na
mashambani. **14** Watu waka-
kusanya marundo yasiyohesa-
bika ya vyura, na nchi ikaa-
nza kunuka. **15** Farao ali-
poona kwamba hali ni nafuu,
akaufanya moyo wake kuwa
mgumu,[f] na kama Yehova ali-
vyosema, Farao akakataa ku-
wasikiliza.

**16** Sasa Yehova akamwa-
mbia Musa: “Mwambie Haru-
ni, ‘Inyooshe fimbo yako na
uyapige mavumbi ya ardhi,
nayo yatakuwa mbu* katika
nchi yote ya Misri.’” **17** Nao
wakafanya hivyo. Haruni
akaunyoosha mkono wake
uliokuwa na fimbo yake na ku-
yapiga mavumbi ya ardhi, na
mbu wakawavamia wanadamu
na wanyama. Mavumbi yote
katika nchi yote ya Misri yaka-
wa mbu.[a] **18** Makuhani wa-
chawi wakajaribu pia kugeuza
mavumbi yawe mbu kwa ma-
zingaombwe yao,[b] lakini ha-
wakuweza. Mbu hao wakawa-
vamia wanadamu na wanya-
ma. **19** Basi makuhani wa-
chawi wakamwambia Farao:
“Ni kidole cha Mungu!”[c] Laki-
ni moyo wa Farao ukaendelea
kuwa mkaidi, na kama Yehova
alivyosema, hakuwasikiliza.

**20** Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa: “Amka asubuhi
na mapema ukasimame mbe-
le ya Farao. Tazama! Anae-
nda mtoni! Nawe unapaswa
kumwambia, ‘Yehova anase-
ma hivi: “Waruhusu watu wa-
ngu waende wakanitumi-
kie. **21** Lakini usipowaruhu-
su watu wangu waende zao,
nitakuletea nzi,* wewe, wa-
tumishi wako, na watu wako,
nao wataingia katika nyumba
zako; na nyumba za Misri zi-
tajaa nzi hao, nao wataifu-
nika hata ardhi ambayo Wa-
misri wamesimama juu yake.
**22** Siku hiyo, hakika nitai-
tenga nchi ya Gosheni, wa-
nakoishi watu wangu. Haku-
na nzi yeyote atakayepatika-
na huko,[d] na kwa jambo hilo
utajua kwamba mimi, Ye-
hova, niko humu nchini.[e]

---

**8:16** *Aina ya mbu anayeitwa *hak·kin·nam’* katika Kiebrania. **8:21** *Aina ya nzi anayeuma.

**SURA YA 8**

*a* Kut 7:11, 12; Kut 7:20, 22; Kut 8:17, 18; Kut 9:11; 2Ti 3:8
*b* Kut 10:16-19
*c* Kut 9:14; Kut 15:11; Zb 83:18; Zb 86:8; Isa 46:9; Yer 10:6, 7; Ro 9:17
*d* Kut 8:3
*e* Kut 8:30, 31; Kut 9:33
*f* Kut 4:21; Kut 7:3

**Safu ya 2**

*a* Zb 105:31
*b* Kut 7:11, 12; Kut 7:20, 22; Kut 8:7; Kut 9:11
*c* Kut 31:18; Lu 11:20
*d* Kut 9:4, 26; Kut 10:23; Kut 12:13
*e* 1Sa 17:46; 1Fa 20:28; 2Fa 19:17, 19

**23** Nami nitatofautisha kati
ya watu wangu na watu wako.
Kesho ishara hii itatokea.”’”

**24** Basi Yehova akafanya
kama alivyosema, na makundi
makubwa sana ya nzi yakaa-
nza kuvamia nyumba ya Fa-
rao na nyumba za watumishi
wake na nchi yote ya Misri.[a]
Nchi ikaharibiwa na nzi hao.[b]
**25** Hatimaye Farao akawaita
Musa na Haruni na kuwaa-
mbia: “Nendeni, mkamtolee
dhabihu Mungu wenu nchini.”
**26** Lakini Musa akasema: “Si
vema kufanya hivyo, kwa sa-
babu dhabihu tutakazomto-
lea Yehova Mungu wetu zita-
wachukiza Wamisri.[c] Tukitoa
dhabihu zinazowachukiza Wa-
misri mbele ya macho yao, je,
hawatatupiga mawe? **27** Tu-
tasafiri kwa siku tatu nyika-
ni, na huko tutamtolea Yeho-
va Mungu wetu dhabihu kama
alivyotuambia.”[d]

**28** Basi Farao akasema:
“Nitawaruhusu mwende mka-
mtolee Yehova Mungu wenu
dhabihu nyikani. Ila tu,
msiende mbali sana. Msihi-
ni Mungu kwa niaba yangu.”[e]
**29** Musa akasema: “Sasa ni-
naenda zangu, nami nitamsi-
hi Yehova, na kesho nzi wa-
taondoka kwako Farao, kwa
watumishi wako, na kwa watu
wako. Lakini wewe, Ee Fa-
rao, unapaswa kuacha kutu-
chezea* kwa kukataa kuturu-
husu kwenda kumtolea Yeho-
va dhabihu.”[f] **30** Kisha Musa
akaondoka mbele ya Farao na
kumsihi Yehova.[g] **31** Basi
Yehova akafanya kama Musa
alivyomsihi, na nzi wakaondo-
ka kwa Farao, kwa watumi-
shi wake, na kwa watu wake.
Hakubaki hata nzi mmoja.

SURA YA 8
a Kut 8:3
b Zb 78:45, Zb 105:31
c Mwa 46:33, 34, Kut 10:25, 26
d Kut 3:18
e Kut 8:8, Kut 9:28
f Kut 8:15
g Kut 9:33

Safu ya 2

SURA YA 9
a Kut 5:1, Kut 8:1
b Kut 7:4
c Kut 9:15
d Kut 8:22, Kut 10:23, Kut 11:7, Kut 12:13
e Zb 78:48
f Kut 4:21

**32** Hata hivyo, kwa mara nyi-
ngine tena Farao akaufanya
moyo wake kuwa mgumu naye
hakuwaruhusu Waisraeli wae-
nde zao.

**9** Kwa hiyo Yehova akamwa-
mbia Musa: “Nenda kwa
Farao umwambie, ‘Yehova Mu-
ngu wa Waebrania anase-
ma hivi: “Waruhusu watu wa-
ngu waende wakanitumikie.[a]
**2** Lakini ukikataa kuwaruhu-
su waende zao, na ukiendelea
kuwazuia, **3** tazama! mkono
wangu mimi Yehova[b] utaipiga
mifugo yenu iliyo shambani.
Nitawaletea pigo kali sana fa-
rasi, punda, ngamia, ng’ombe,
na makundi yenu.[c] **4** Na ha-
kika mimi Yehova nitaitofauti-
sha mifugo ya Waisraeli na
mifugo ya Wamisri, na haku-
na mnyama yeyote wa Wais-
raeli atakayekufa.”’”[d] **5** Zaidi
ya hayo, Yehova aliweka wa-
kati hususa, akasema: “Ke-
sho, mimi Yehova nitafanya ja-
mbo hilo katika nchi hii.”

**6** Na kesho yake Yehova
akafanya hivyo, kila aina ya
mifugo ya Wamisri ikaanza
kufa,[e] lakini hakuna mnyama
hata mmoja wa Waisraeli ali-
yekufa. **7** Farao alipouliza,
aliambiwa kwamba hakuna
mnyama hata mmoja wa Wa-
israeli aliyekufa. Hata hivyo,
moyo wa Farao ukaendelea
kuwa mgumu, naye hakuwaru-
husu Waisraeli waende zao.[f]

**8** Kisha Yehova akawaa-
mbia Musa na Haruni: “Jaze-
ni masizi ya tanuru* kwe-
nye mikono yenu miwili, Musa
anapaswa kuyarusha hewa-
ni mbele ya Farao. **9** Nayo
yatakuwa mavumbi laini juu
ya nchi yote ya Misri, kisha

8:29 * Au “kutuhadaa.”

9:8 * Au “kalibu.”

yatakuwa majipu yenye usaha
kwenye miili ya wanadamu na
wanyama katika nchi yote ya
Misri."

**10** Basi wakachukua masizi
kutoka katika tanuru* na ku-
simama mbele ya Farao,
naye Musa akayarusha hewa-
ni, nayo yakawa majipu ye-
nye usaha yaliyotokea kwenye
miili ya wanadamu na wanya-
ma. **11** Makuhani wachawi
hawakuweza kusimama mbele
ya Musa kwa sababu ya maji-
pu hayo, kwa maana makuha-
ni wachawi na Wamisri wote
walikuwa wamepatwa na ma-
jipu hayo.[a] **12** Lakini Yehova
akauacha moyo wa Farao uwe
mkaidi, na kama Yehova ali-
vyokuwa amemwambia Musa,
Farao hakuwasikiliza.[b]

**13** Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa: "Amka asubuhi
na mapema uende ukasimame
mbele ya Farao, umwambie,
'Yehova Mungu wa Waebra-
nia amesema hivi: "Waruhu-
su watu wangu waende wa-
kanitumikie. **14** Kwa maana
sasa ninayaelekeza mapigo
yangu yote niupige moyo
wako, niwapige watumishi
wako, na watu wako, ili ujue
kwamba hakuna yeyote ali-
ye kama mimi katika dunia
yote.[c] **15** Kwa maana kufikia
sasa ningekuwa nimeunyoo-
sha mkono wangu kwa ngu-
vu na kukupiga wewe na watu
wako kwa pigo kali sana, nawe
ungekuwa umefutiliwa* mba-
li kutoka duniani. **16** Lakini
nimekuacha uendelee kuishi
kwa sababu hii hasa: ili nikuo-
nyeshe nguvu zangu na ili jina
langu litangazwe katika du-

**9:10** * Au "kalibu." **9:15** * Au "umefagi-
liwa."

SURA YA 9

a Kut 7:11, 12 Kut 7:20, 22 Kut 8:7, 18 2Ti 3:8

b Kut 4:21 Kut 8:31, 32 Kut 14:17

c Kut 8:9, 10 2Sa 7:22 Zb 83:18

Safu ya 2

a Kut 14:17 Yos 2:9, 10 1Nya 16:24 Met 16:4 Isa 63:12 Ro 9:17

b Zb 78:47 Zb 105:32

c Kut 10:4, 5

nia yote.[a] **17** Je, bado unate-
nda kwa kiburi dhidi ya watu
wangu kwa kukataa kuwaru-
husu waende zao? **18** Taza-
ma, kesho wakati kama huu,
nitaleta mvua kubwa sana ya
mawe ambayo haijawahi kuo-
nekana katika nchi ya Misri
tangu mwanzo wake mpaka
sasa. **19** Kwa hiyo, waambie
watu watoe mifugo yote na
vitu vyenu vyote vilivyo
shambani na kuviingiza ndani
ya nyumba. Kila mwanadamu
na mnyama ambaye atapati-
kana shambani na ambaye ha-
takuwa ameingizwa ndani ya
nyumba atakufa mvua hiyo ya
mawe itakapomnyeshea."'"

**20** Mtumishi yeyote wa Fa-
rao aliyeogopa neno la Yeho-
va aliwaingiza haraka watumi-
shi wake na mifugo yake ndani
ya nyumba, **21** lakini yeyote
ambaye hakuzingatia moyoni
mwake neno la Yehova aliwaa-
cha watumishi wake na mifu-
go yake shambani.

**22** Sasa Yehova akamwa-
mbia Musa: "Unyooshe mko-
no wako kuelekea mbinguni,
ili mvua ya mawe inyeshe juu
ya nchi yote ya Misri,[b] iwanye-
shee wanadamu na wanyama
na mimea yote ya shambani
nchini Misri."[c] **23** Kwa hiyo
Musa akainyoosha fimbo yake
kuelekea mbinguni, na Yeho-
va akaleta ngurumo na mvua
ya mawe, na moto* ukashu-
ka duniani, na Yehova aka-
fanya mvua ya mawe ie-
ndelee kunyesha juu ya
nchi ya Misri. **24** Kulikuwa
na mvua ya mawe, na moto
ulikuwa ukiwakawaka katikati
ya mvua hiyo. Mvua hiyo ili-
kuwa kubwa sana; mvua kama

**9:23** * Labda ni radi kubwa.

hiyo haikuwa imewahi kuone-
kana Misri tangu nchi hiyo
iwe taifa.[a] **25** Mvua hiyo ya
mawe ilipiga kila kitu kilicho-
kuwa shambani katika nchi
yote ya Misri, kuanzia mwana-
damu mpaka mnyama, ilihari-
bu kabisa mimea yote na ku-
vunjavunja miti yote ya sha-
mbani.[b] **26** Ila tu mvua hiyo
ya mawe haikunyesha katika
nchi ya Gosheni, ambako Wa-
israeli waliishi.[c]
**27** Basi Farao akaamuru
Musa na Haruni waitwe, aka-
waambia: “Wakati huu nimete-
nda dhambi. Yehova ni mwadi-
lifu, lakini mimi na watu wa-
ngu tumekosea. **28** Msihini
Yehova ili radi na mvua
hii ya mawe kutoka kwa Mu-
ngu ikome. Kisha nitakuwa
tayari kuwaruhusu mwende
zenu, hamtakaa tena zaidi.”
**29** Kwa hiyo Musa akamwa-
mbia: “Mara tu nitakapoondo-
ka jijini, nitainyoosha miko-
no yangu mbele za Yehova.
Ngurumo itakoma na mvua
ya mawe haitaendelea kunye-
sha, ili ujue kwamba dunia ni
ya Yehova.[d] **30** Lakini tayari
ninajua kwamba hata nikifa-
nya hivyo, wewe na watumishi
wako hamtamwogopa Yehova
Mungu.”
**31** Sasa mimea ya kitani na
shayiri ilikuwa imeharibi-
wa kabisa na mvua, kwa sa-
babu mimea ya shayiri iliku-
wa na masuke na mimea ya ki-
tani ilikuwa imechanua maua.
**32** Lakini ngano na kuse-
methi* haikuwa imeharibi-
wa, kwa sababu haikuwa ime-
komaa.# **33** Basi Musa akao-
ndoka jijini kutoka mbele ya
Farao, akainyoosha mikono
yake mbele za Yehova, ngu-
rumo na mvua ya mawe zi-
kakoma na mvua ikaacha ku-
nyesha nchini.[a] **34** Farao ali-
poona kwamba mvua ya
mawe, na ngurumo zimekoma,
akatenda dhambi tena na kuu-
fanya moyo wake uwe mgu-
mu,[b] yeye pamoja na watumi-
shi wake. **35** Na moyo wa Fa-
rao ukaendelea kuwa mkaidi,
na kama Yehova alivyokuwa
amesema kupitia Musa, Farao
hakuwaruhusu Waisraeli wae-
nde zao.[c]

**10** Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa: “Nenda kwa
Farao, kwa sababu nimeacha
moyo wake na mioyo ya wa-
tumishi wake iwe migumu,[d]
ili nifanye ishara hizi zangu
mbele yake,[e] **2** na ili uwata-
ngazie wanao na wajukuu
wako jinsi nilivyoiadhibu vi-
kali Misri na ishara nilizofa-
nya miongoni mwenu;[f] nanyi
hakika mtajua kwamba mimi
ni Yehova.”
**3** Basi Musa na Haruni wa-
kaenda kwa Farao na kumwa-
mbia: “Yehova Mungu wa Wae-
brania amesema hivi: ‘Utaka-
taa mpaka lini kujinyenyeke-
za kwangu?[g] Waruhusu watu
wangu waende wakanitumi-
kie. **4** Kwa maana ukiende-
lea kukataa kuwaruhusu watu
wangu waende zao, kesho ni-
taleta nzige ndani ya mi-
paka yenu. **5** Nao watai-
funika ardhi yote, hivi kwa-
mba hamtaweza kuiona
ardhi. Watakula kabisa mi-
mea ambayo haikuharibi-
wa na mvua ya mawe amba-
yo mlibaki nayo, nao wataku-
la miti yenu yote inayomea
shambani.[h] **6** Watajaa ndani

SURA YA 9
a Kut 9:18
b Zb 105:33
c Kut 8:22; Kut 9:3, 4; Kut 10:23; Kut 11:7; Kut 12:13
d Kut 7:5, 17; Kut 8:9, 10; Kut 8:22; Kut 14:4; Kum 10:14; Zb 24:1

Safu ya 2
a Kut 10:17-19
b Kut 4:21; Kut 8:13, 15
c Kut 7:4

SURA YA 10
d Kut 4:21; Kut 9:34
e Kut 9:15, 16; Zb 78:12; Ro 9:17
f Kut 13:3, 8; Kum 4:9; Kum 6:20-22; Zb 44:1
g Kut 9:17
h Kut 9:31, 32

**9:32** *Aina fulani ya ngano ya hali ya chini iliyopandwa nchini Misri. #Au “majira yake yalichelewa.”

ya nyumba zako, nyumba za
watumishi wako wote, na nyu-
mba zote za Misri, kwa kadiri
ambayo baba zenu na mababu
zenu hawajawahi kamwe kuo-
na tangu walipozaliwa katika
nchi hii mpaka leo.’”[a] Kisha
akageuka na kuondoka mbele
ya Farao.
7 Ndipo watumishi wa Fa-
rao wakamwambia: “Mtu huyu
ataendelea kututesa* mpa-
ka lini? Waruhusu watu hawa
waende zao wakamtumikie
Yehova Mungu wao. Je, bado
huoni kwamba Misri ime-
haribiwa?” 8 Kwa hiyo Musa
na Haruni wakarudishwa kwa
Farao, akawaambia: “Nende-
ni, mkamtumikie Yehova Mu-
ngu wenu. Lakini ni nani hasa
watakaoenda?” 9 Musa aka-
mjibu: “Tutaenda na vijana
wetu, wazee wetu, wana wetu,
mabinti wetu, kondoo wetu,
na ng’ombe wetu,[b] kwa maa-
na tutamfanyia Yehova she-
rehe.”[c] 10 Akawaambia: “Iki-
wa nitawaruhusu ninyi na wa-
toto wenu mwende, basi kwa
kweli Yehova yuko pamoja na-
nyi![d] Ni wazi kwamba mna-
kusudia kutenda jambo fula-
ni ovu. 11 Hapana! Ni wa-
naume wenu peke yao wata-
kaoenda kumtumikia Yehova,
kwa sababu hilo ndilo mliloo-
mba.” Basi wakafukuzwa ku-
toka mbele ya Farao.
12 Sasa Yehova akamwa-
mbia Musa: “Unyooshe mkono
wako juu ya nchi ya Misri ili
nzige waje juu ya nchi ya Mis-
ri na kula mimea yote nchi-
ni, kila kitu ambacho hakiku-
haribiwa na mvua ya mawe.”
13 Mara moja Musa akainyoo-
sha fimbo yake juu ya nchi ya
Misri, na Yehova akasababi-
sha upepo wa mashariki uvu-
me nchini mchana kutwa na
usiku kucha. Asubuhi ilipo-
fika, upepo huo wa mashari-
ki ukaleta nzige. 14 Na nzi-
ge hao wakaja juu ya nchi yote
ya Misri na kufunika eneo
lote la Misri.[a] Walikuwa we-
ngi kupindukia;[b] nzige wengi
sana hivyo hawakuwa wame-
wahi kuonekana, wala nzige
wengi sana hivyo hawangeo-
nekana tena kamwe. 15 Wa-
liifunika nchi yote, na nchi
ikawa na giza kwa sababu yao;
walitafuna mimea yote nchini
na matunda yote mitini amba-
yo hayakuharibiwa na mvua
ya mawe; hakuna majani yo-
yote yaliyobaki mitini wala
kwenye mimea ya shambani
katika nchi yote ya Misri.
16 Basi Farao akawaita ha-
raka Musa na Haruni na ku-
waambia: “Nimemtendea dha-
mbi Yehova Mungu wenu na
ninyi pia. 17 Sasa, tafadha-
li, mnisamehe dhambi yangu
mara hii moja tu, na kumsi-
hi Yehova Mungu wenu anga-
lau aniondolee pigo hili
hatari.” 18 Basi akaondo-
ka* kwa Farao na kumsihi Ye-
hova.[c] 19 Kisha Yehova aka-
sababisha upepo huo ubadi-
li mkondo, nao ukawa upepo
wenye nguvu sana wa magha-
ribi, ukawapeperusha nzige
hao na kuwapeleka katika Ba-
hari Nyekundu. Hakuna nzige
hata mmoja aliyebaki katika
eneo lote la Misri. 20 Hata
hivyo, Yehova aliuacha moyo
wa Farao uwe mkaidi,[d] naye
hakuwaruhusu Waisraeli wae-
nde zao.

10:7 * Tnn., “kuwa mtego kwetu.”

10:18 * Inaelekea ni Musa.

SURA YA 10
a Kut 9:24
b Kut 10:25, 26
c Kut 3:18; Kut 5:1
d Kut 12:31, 32

Safu ya 2
a Zb 78:46
b Kut 10:5; Zb 105:34, 35
c Kut 8:30, 31
d Kut 7:3; Kut 11:10; Ro 9:17, 18

**21** Basi Yehova akamwa-
mbia Musa: “Unyooshe mko-
no wako kuelekea mbinguni
ili giza liifunike nchi ya Mis-
ri, giza zito sana hivi kwamba
linaweza kuguswa.” **22** Mara
moja Musa akaunyoosha mko-
no wake kuelekea mbinguni,
na giza zito sana likaifunika
nchi yote ya Misri kwa siku
tatu.[a] **23** Hawakuonana, na
kwa siku tatu hakuna yeyo-
te kati yao aliyeondoka maha-
li alipokuwa; lakini Waisrae-
li wote walikuwa na mwanga-
za katika makao yao.[b] **24** Ki-
sha Farao akamwita Musa na
kumwambia: “Nendeni, mka-
mtumikie Yehova.[c] Ni ko-
ndoo wenu na ng’ombe wenu
tu watakaobaki. Hata watoto
wenu wanaweza kwenda na-
nyi.” **25** Lakini Musa akase-
ma: “Wewe mwenyewe tupa-
tie dhabihu na matoleo ya ku-
teketezwa, nasi tutazitoa kwa
Yehova Mungu wetu.[d] **26** Tu-
taenda pia na mifugo yetu.
Hatutamwacha mnyama ye-
yote,* kwa sababu tutawatoa
dhabihu baadhi ya wanyama
hao tunapomwabudu Yehova
Mungu wetu, na hatujui ni
mnyama gani tutakayemtolea
Yehova kuwa dhabihu mpaka
tutakapofika huko.” **27** Kwa
hiyo Yehova akauacha moyo
wa Farao uwe mkaidi, naye
hakukubali kuwaruhusu wae-
nde zao.[e] **28** Farao akamwa-
mbia: “Ondoka mbele yangu!
Usithubutu kuuona uso wa-
ngu tena, kwa maana siku uta-
kapouona uso wangu, utaku-
fa.” **29** Ndipo Musa akase-
ma: “Na iwe kama ulivyosema,
sitathubutu kuuona uso wako
tena.”

**11** Ndipo Yehova akamwa-
mbia Musa: “Nitamle-
tea Farao na Misri pigo moja
zaidi. Baada ya pigo hilo ata-
waruhusu mwondoke hapa.[a]
Atakapowaruhusu mwondo-
ke, atawafukuza kabisa ku-
toka hapa.[b] **2** Sasa waambie
watu kwamba wanaume wote
na wanawake wote wanapa-
swa kuwaomba majirani wao
vito vya fedha na dhahabu.”[c]
**3** Basi Yehova akawafanya
watu wapate kibali machoni
pa Wamisri. Isitoshe, wakati
huo Musa mwenyewe alikuwa
mtu anayeheshimiwa sana na
watumishi wa Farao na watu
wengine nchini Misri.

**4** Basi Musa akasema: “Ye-
hova amesema hivi: ‘Kari-
bu katikati ya usiku, nita-
pita katikati ya Misri,[d] **5** na
kila mzaliwa wa kwanza kati-
ka nchi ya Misri atakufa,[e] kua-
nzia mzaliwa wa kwanza wa
Farao anayeketi kwenye kiti
chake cha ufalme mpaka mza-
liwa wa kwanza wa kijakazi
anayesaga nafaka kwa jiwe la
kusagia, na kila mzaliwa wa
kwanza wa mifugo.[f] **6** Kati-
ka nchi yote ya Misri, kutaku-
wa na kilio kikubwa ambacho
hakijawahi kamwe kuoneka-
na na wala hakitaonekana
tena kamwe.[g] **7** Lakini haku-
na hata mbwa atakayewabwe-
kea* Waisraeli, iwe ni wana-
damu au mifugo yao, ili mjue
kwamba mimi Yehova ninawe-
za kutofautisha kati ya Wamis-
ri na Waisraeli.’[h] **8** Na watu-
mishi wako wote hakika wata-
kuja mbele zangu na kuniina-
mia, wakisema, ‘Nenda, wewe
na watu wote wanaokufuata.’[i]
Na baada ya hapo, nitaondo-

---

**10:26** *Tnn., “Hatutaacha ukwato wowote.”

**11:7** *Tnn., “atakayeunoa ulimi wake dhidi ya.”

---

SURA YA 10
- *a* Zb 105:28
- *b* Kut 8:21, 22; Kut 9:3, 6; Kut 9:26; Kut 11:7; Kut 12:13
- *c* Kut 8:28; Kut 9:28
- *d* Kut 3:18; Kut 5:3
- *e* Kut 4:21; Kut 14:4

Safu ya 2

SURA YA 11
- *a* Kum 4:34
- *b* Kut 12:31, 32
- *c* Kut 3:21, 22; Kut 12:35, 36; Zb 105:37
- *d* Kut 12:29
- *e* Kut 4:22, 23; Zb 78:51; Zb 105:36; Zb 136:10; Ebr 11:28
- *f* Kut 12:12
- *g* Kut 12:30
- *h* Kut 8:22; Kut 9:3, 4; Kut 10:23; Kut 12:13
- *i* Kut 12:33

ka.” Ndipo akatoka mbele ya Farao kwa hasira kali.

**9** Kisha Yehova akamwambia Musa: “Farao hatakusikiliza,[a] ili miujiza yangu iongezeke katika nchi ya Misri.”[b] **10** Musa na Haruni walifanya miujiza hiyo yote mbele ya Farao,[c] lakini Yehova aliuacha moyo wa Farao uwe mkaidi, hivi kwamba hakuwaruhusu Waisraeli waondoke katika nchi yake.[d]

**12** Sasa Yehova akawaambia Musa na Haruni katika nchi ya Misri: **2** “Mwezi huu utakuwa kwenu mwanzo wa miezi. Utakuwa mwezi wa kwanza wa mwaka kwenu.[e] **3** Liambieni kusanyiko lote la Waisraeli hivi: ‘Siku ya kumi ya mwezi huu, kila mmoja wao anapaswa kuchukua kondoo kwa ajili ya nyumba ya baba yake, kondoo[f] mmoja kwa kila nyumba. **4** Lakini ikiwa familia ina watu wachache hivi kwamba hawawezi kummaliza kondoo mmoja, watagawana* na jirani yao wa karibu ndani ya nyumba yao kulingana na idadi ya watu.# Mnapofanya hesabu, kadirieni kiasi cha nyama ya kondoo kitakacholiwa na kila mtu. **5** Kondoo wenu anapaswa kuwa kondoo dume wa mwaka mmoja, asiye na kasoro.[g] Mnaweza kuchagua mwanakondoo dume au mwanambuzi. **6** Mtamtunza mpaka siku ya 14 ya mwezi huu,[h] na familia zote katika kusanyiko la Israeli zinapaswa kumchinja jioni kabla ya giza kuingia.*[i] **7** Watachukua kiasi fulani cha damu na kuinyunyiza kwenye miimo miwili ya mlango na kwenye kizingiti cha juu cha mlango wa nyumba ambamo watamla mnyama huyo.[a]

**8** “‘Ni lazima waile nyama hiyo usiku huo.[b] Wanapaswa kuichoma juu ya moto na kuila pamoja na mikate isiyo na chachu[c] na mboga chungu za majani.[d] **9** Msile sehemu yoyote ya nyama hiyo ikiwa mbichi au ikiwa imechemshwa, yaani, ikiwa imepikwa kwa maji, lakini ichomeni juu ya moto, kichwa chake pamoja na miguu yake na viungo vyake vya ndani. **10** Hampaswi kuhifadhi sehemu yoyote ya nyama hiyo mpaka asubuhi, lakini sehemu yoyote itakayobaki mpaka asubuhi mnapaswa kuiteketeza kwa moto.[e] **11** Na hivi ndivyo mnavyopaswa kuila, mkiwa mmejifunga mishipi,* mkiwa na viatu miguuni, na mkiwa na fimbo zenu mkononi; nanyi mnapaswa kuila haraka. Ni Pasaka ya Yehova. **12** Kwa maana nitapita katikati ya nchi ya Misri usiku huo na kumuua kila mzaliwa wa kwanza katika nchi ya Misri, kuanzia mwanadamu mpaka mnyama;[f] nami nitatekeleza hukumu dhidi ya miungu yote ya Misri.[g] Mimi ni Yehova. **13** Ile damu itakuwa ishara inayoonyesha nyumba mtakazokuwamo; nami nitaiona damu hiyo na kupita juu yenu, na pigo halitawajia na kuwaangamiza ninyi nitakapoipiga nchi ya Misri.[h]

**14** “‘Siku hiyo itakuwa ukumbusho kwenu, nanyi mnapaswa kuisherehekea ikiwa

---

**12:4** *Tnn., “atagawana na jirani yake.” #Au “nafsi.” **12:6** *Tnn., “katikati ya zile jioni mbili.”

**12:11** *Tnn., “mkiwa mmevifunga viuno vyenu.”

---

**SURA YA 11**

a Kut 3:19; Kut 7:4; Ro 9:17, 18
b Kut 7:3
c Zb 135:9
d Kut 4:21; Kut 9:15, 16; Kut 10:20

**SURA YA 12**

e Kut 13:4; Kut 23:15; Hes 28:16; Kum 16:1
f Yoh 1:29; 1Ko 5:7; Ufu 5:6
g Law 22:18-20; Kum 17:1; 1Pe 1:19
h Hes 28:16
i Kut 12:18; Law 23:5; Kum 16:6

**Safu ya 2**

a 1Ko 5:7; Ebr 11:28
b Kum 16:6, 7
c Kut 13:3; Kut 34:25; Kum 16:3; 1Ko 5:8
d Hes 9:11
e Law 7:15; Law 22:29, 30; Kum 16:4
f Kut 11:4, 5; Kut 12:29
g Hes 33:4
h Kut 8:22; Kut 9:4, 26; Kut 10:23; Kut 11:7

sherehe kwa Yehova katika vi-
zazi vyenu vyote. Kwa kuwa
ni sheria ya kudumu, mnapa-
swa kuisherehekea. **15** Kwa
siku saba mtakula mikate isi-
yo na chachu.[a] Naam, siku ya
kwanza mtaondoa nyumba-
ni mwenu unga uliokandwa
wenye chachu, kwa sababu
mtu yeyote atakayekula kitu
kilichotiwa chachu kuanzia
siku ya kwanza mpaka siku ya
saba, ni lazima auawe kuto-
ka katika Israeli. **16** Siku ya
kwanza mtakuwa na kusanyi-
ko takatifu, na siku ya saba,
mtakuwa na kusanyiko lingine
takatifu. Hampaswi kufanya
kazi yoyote siku hizo.[b] Mtata-
yarisha tu chakula kitakacho-
liwa na kila mtu.

**17** "'Mtaadhimisha Sherehe
ya Mikate Isiyo na Chachu,[c]
kwa sababu siku hiyo, nitaya-
toa makundi yenu makubwa*
katika nchi ya Misri. Nanyi
mnapaswa kuiadhimisha siku
hiyo katika vizazi vyenu vyo-
te kwa kuwa ni sheria ya ku-
dumu. **18** Katika mwezi wa
kwanza, siku ya 14 ya mwe-
zi huo, jioni, mnapaswa kula
mikate isiyo na chachu mpa-
ka siku ya 21 ya mwezi huo,
jioni.[d] **19** Kwa siku saba,
unga uliokandwa ambao ume-
tiwa chachu usipatikane nda-
ni ya nyumba zenu, kwa saba-
bu yeyote akila kitu kilichoti-
wa chachu, awe ni mgeni au
mwenyeji wa nchi,[e] mtu huyo
lazima auawe kutoka katika
kusanyiko la Israeli.[f] **20** Ha-
mpaswi kula kitu chochote ki-
lichotiwa chachu. Mtakula mi-
kate isiyo na chachu katika
nyumba zenu zote."

**21** Musa akawaita wazee
wote wa Israeli[g] bila kukawia
na kuwaambia: "Nendeni mka-
chague wanyama wachanga*
kwa ajili ya kila moja ya fami-
lia zenu, nanyi mchinje dhabi-
hu ya Pasaka. **22** Kisha mta-
chovya tita la majani ya
hisopo katika damu iliyo nda-
ni ya beseni na kupiga kizi-
ngiti cha juu cha mlango na
miimo yake miwili kwa tita
hilo lenye damu; na mtu ye-
yote kati yenu asitoke nje ya
mlango wa nyumba yake mpa-
ka asubuhi. **23** Kisha Yehova
atakapopita ili kuwapiga Wa-
misri na kuiona damu kwenye
kizingiti cha juu cha mlango
na kwenye miimo yake miwili,
kwa hakika Yehova atapita juu
ya mlango wenu, naye hataru-
husu pigo la kifo liingie* kati-
ka nyumba zenu.[a]

**24** "Mnapaswa kuadhimi-
sha tukio hili kwa kuwa ni she-
ria ya kudumu kwenu na kwa
wana wenu.[b] **25** Nanyi mta-
kapoingia katika nchi amba-
yo Yehova atawapa kama ali-
vyoahidi, mnapaswa kua-
dhimisha tukio hilo.[c] **26** Na
wana wenu watakapowauliza,
'Mwadhimisho huu una maa-
na gani kwenu?'[d] **27** mnapa-
swa kuwaambia, 'Tunamto-
lea Yehova dhabihu ya Pasa-
ka, ambaye alipita juu ya nyu-
mba za Waisraeli nchini Misri
alipowapiga Wamisri, lakini
akaacha nyumba zetu.'"

Kisha watu wakainama chi-
ni na kusujudu. **28** Basi Wa-
israeli wakaenda na kufanya
kama Yehova alivyomwamuru
Musa na Haruni.[e] Hivyo ndi-
vyo walivyofanya.

**29** Ndipo katikati ya usiku,
Yehova akamuua kila mzali-

**12:17** *Tnn., "majeshi yenu."

**12:21** *Yaani, wanakondoo au wanambuzi. **12:23** *Tnn., "maangamizi yaingie."

SURA YA 12
a Kut 23:15, Law 23:6
b Law 23:8
c Law 23:6, Lu 22:1, 1Ko 5:8
d Law 23:5, 6
e Hes 9:14
f Kum 16:3, 1Ko 5:7
g Kut 3:16, Hes 11:16

Safu ya 2
a Ebr 11:28
b Kum 16:3
c Yos 5:10
d Kut 13:3, 8, Kum 6:6, 7
e Ebr 11:28

wa wa kwanza nchini Misri,[a]
kuanzia mzaliwa wa kwanza
wa Farao aliyeketi kwenye kiti
chake cha ufalme mpaka mza-
liwa wa kwanza wa mateka
aliyekuwa gerezani,* na kila
mzaliwa wa kwanza wa mnya-
ma.[b] **30** Farao akaamka usi-
ku huo pamoja na watumishi
wake wote na Wamisri wengi-
ne wote, na kulikuwa na kilio
kikubwa sana miongoni mwa
Wamisri, kwa sababu hapa-
kuwa na nyumba hata moja
ambayo haikuwa na mtu ali-
yekufa.[c] **31** Mara moja Farao
akamwita Musa na Haruni[d]
usiku na kuwaambia: "Amke-
ni! Ondokeni kati ya watu wa-
ngu, ninyi wawili na Waisrae-
li wengine. Nendeni mka-
mtumikie Yehova, kama mli-
vyosema.[e] **32** Chukueni pia
kondoo wenu na ng'ombe
wenu mwende zenu, kama mli-
vyosema.[f] Lakini mnapaswa
kunibariki pia."

**33** Na Wamisri wakaanza
kuwahimiza Waisraeli wao-
ndoke haraka[g] nchini "kwa
sababu," kama walivyose-
ma, "sisi ni kama watu ambao
tayari wamekufa!"[h] **34** Basi
Waisraeli wakachukua unga
wao uliokandwa ambao hau-
kuwa umetiwa chachu, pamo-
ja na vyombo vyao vya* kuka-
ndia vikiwa vimefungwa kati-
ka nguo zao mabegani mwao.
**35** Waisraeli walifanya kama
Musa alivyokuwa amewaa-
mbia, wakawaomba Wamisri
vito vya fedha na vya dhaha-
bu na pia mavazi.[i] **36** Yeho-
va akawafanya Waisraeli wa-
pate kibali machoni pa Wa-
misri, hivi kwamba wakawapa
walichoomba, nao wakachu-
kua mali za Wamisri.[a]

**37** Kisha Waisraeli wakao-
ndoka Ramesesi[b] kwenda
Sukothi,[c] wanaume wapatao
600,000 waliotembea kwa mi-
guu, bila kuhesabu wato-
to.[d] **38** Pia, kundi kubwa le-
nye mchanganyiko wa watu*[e]
lilienda pamoja nao, na vilevi-
le kondoo na ng'ombe, naam,
mifugo wengi sana. **39** Wa-
kaanza kuoka mikate ya mvi-
ringo isiyo na chachu kwa ku-
tumia unga uliokandwa walio-
beba kutoka Misri. Haukuwa
umetiwa chachu kwa saba-
bu walifukuzwa ghafla kuto-
ka Misri hivi kwamba hawaku-
wa wamejitayarishia chakula
chochote.[f]

**40** Waisraeli walikuwa wa-
meishi nchini Misri[g] kwa mia-
ka 430.[h] **41** Mwishoni mwa
miaka hiyo 430, siku hiyohi-
yo, makundi yote makubwa
ya watu wa* Yehova yalito-
ka nchini Misri. **42** Wanapa-
swa kuadhimisha usiku huo
kwa sababu Yehova aliwatoa
nchini Misri. Watu wote wa
Israeli katika vizazi vyao vyo-
te wanapaswa kumheshimu
Yehova kwa kuadhimisha usi-
ku huo.[i]

**43** Kisha Yehova akawaa-
mbia Musa na Haruni, "Hii
ndiyo sheria ya Pasaka: Haku-
na mgeni anayepaswa kuila.[j]
**44** Lakini ikiwa mtu yeyote
ana mtumwa wa kiume aliye-
nunuliwa kwa pesa, unapaswa
kumtahiri.[k] Ndipo mtumwa
huyo atakaposhiriki kuila.
**45** Mhamiaji na kibarua ha-
wataila. **46** Italiwa ndani ya

---

**12:29** * Tnn., "katika nyumba ya tangi la maji." **12:34** * Au "mabakuli yao ya."

**12:38** * Yaani, kundi kubwa lenye mchanganyiko wa watu ambao hawakuwa Waisraeli, kutia ndani Wamisri. **12:41** * Tnn., "majeshi yote ya."

---

**SURA YA 12**

*a* Hes 33:4, Zb 78:51, Zb 105:36
*b* Mwa 15:14, Kut 11:4, 5, Hes 3:13, Zb 135:8
*c* Kut 11:6
*d* Kut 10:28, 29
*e* Kut 3:19, 20, Kut 6:1, Kut 10:8-11, Zb 105:38
*f* Kut 10:26
*g* Kut 12:11
*h* Kut 10:7
*i* Mwa 15:14, Kut 3:21, Kut 11:2, Zb 105:37

**Safu ya 2**

*a* Kut 3:22
*b* Mwa 47:11, Kut 1:11
*c* Hes 33:5
*d* Mwa 12:1, 2, Mwa 15:1, 5, Mwa 46:2, 3, Kut 1:7, Hes 2:32
*e* Hes 11:4
*f* Kut 12:31
*g* Mwa 46:2, 3, Mwa 47:27, Mdo 13:17
*h* Gal 3:17
*i* Kum 16:1
*j* Law 22:10
*k* Mwa 17:12, 23

nyumba moja. Hampaswi ku-
toa nyama yoyote nje ya nyu-
mba, nanyi hampaswi kuvunja
mfupa wowote wa mnyama wa
Pasaka.[a] **47** Kusanyiko lote
la Israeli litasherehekea Pasa-
ka. **48** Ikiwa mgeni anaishi
pamoja nawe, naye anataka
kusherehekea Pasaka ya Yeho-
va, ni lazima kila mwanamu-
me wa familia yake atahiriwe.
Kisha anaweza kukaribia ili
kuisherehekea, naye atakuwa
kama mwenyeji wa nchi. Laki-
ni mwanamume yeyote amba-
ye hajatahiriwa hapaswi kuila
Pasaka.[b] **49** Sheria ileile ita-
fuatwa na mwenyeji na mgeni
anayeishi miongoni mwenu."[c]

**50** Basi Waisraeli wote wa-
kafanya kama Yehova alivyo-
mwamuru Musa na Haruni.
Hivyo ndivyo walivyofanya.
**51** Siku hiyohiyo, Yehova
aliwatoa Waisraeli pamoja na
makundi yao makubwa* kuto-
ka katika nchi ya Misri.

**13** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: **2** "Ni-
takasie* kila mzaliwa wa kwa-
nza wa kiume wa Waisraeli.
Mzaliwa wa kwanza wa kiume
wa mwanadamu na mnyama
ni wangu."[d]

**3** Ndipo Musa akawaambia
watu: "Kumbukeni siku hii
mliyotoka Misri,[e] kutoka ka-
tika nyumba ya utumwa,
kwa sababu kwa mkono we-
nye nguvu Yehova aliwatoa
katika nchi hii.[f] Kwa hiyo ha-
mpaswi kula kitu chochote ki-
lichotiwa chachu. **4** Mnato-
ka Misri siku ya leo, mwezi wa
Abibu.*[g] **5** Mnapaswa kuia-
dhimisha siku hii katika mwe-
zi huu, Yehova atakapowale-
ta katika nchi ya Wakanaa-
ni, Wahiti, Waamori, Wahivi,
na Wayebusi,[a] nchi aliyowaa-
pia mababu zenu kwamba ata-
wapa ninyi,[b] nchi inayotiriri-
ka maziwa na asali.[c] **6** Kwa
siku saba mtakula mikate isi-
yo na chachu,[d] na katika siku
ya saba, mtamfanyia Yehova
sherehe. **7** Mikate isiyo na
chachu inapaswa kuliwa kwa
siku hizo saba;[e] nanyi msipati-
kane na kitu chochote kilicho
na chachu[f] wala unga wowote
uliokandwa uliotiwa chachu
katika eneo lenu lote.* **8** Na
siku hiyo unapaswa kumwa-
mbia mwanao, 'Ni kwa sababu
ya mambo ambayo Yehova ali-
nitendea nilipotoka Misri.'[g]
**9** Nayo itakuwa ishara mko-
noni mwako na ukumbusho
kwenye paji la uso wako,*[h] ili
sheria ya Yehova iwe kinywani
mwako, kwa sababu kwa mko-
no wenye nguvu Yehova aliku-
toa Misri. **10** Unapaswa kui-
shika sheria hii kwa wakati
wake uliowekwa, mwaka baa-
da ya mwaka.[i]

**11** "Yehova atakapokuleta
katika nchi ya Wakanaani,
ambayo amekuapia wewe na
mababu zako kwamba ataku-
pa,[j] **12** ni lazima umtolee Ye-
hova kila mzaliwa wa kwanza
wa kiume,* na pia kila mnya-
ma dume wa mifugo yako
anayezaliwa kwanza. Wazaliwa
hao wa kiume ni wa Yehova.[k]
**13** Kila mzaliwa wa kwanza
wa punda utamkomboa kwa
kondoo, na usipomkomboa,
basi unapaswa kumvunja shi-
ngo. Nawe unapaswa kumko-

**SURA YA 12**

a Hes 9:12; Zb 34:19, 20; Yoh 19:33, 36
b Hes 9:14
c Law 24:22; Hes 15:16

**SURA YA 13**

d Hes 3:13; Hes 18:15; Kum 15:19; Lu 2:22, 23
e Kut 12:42; Kum 16:3
f Kum 4:34; Ne 9:10
g Kum 16:1

**Safu ya 2**

a Kut 3:8; Kut 34:11
b Mwa 15:18; Kut 6:5, 8
c Kut 3:17; Kum 8:7-9
d Kut 12:15; Kut 34:18
e Kut 23:15
f Kum 16:3
g Kut 12:26, 27
h Kut 12:14; Kum 11:18
i Kut 12:24, 25
j Mwa 15:18
k Kut 22:29; Kut 34:19, 20; Law 27:26; Hes 3:13; Lu 2:22, 23

**12:51** * Tnn., "majeshi yao." **13:2** * Tnn., "Niwekee kando; Nitengee." **13:4** * Angalia Nyongeza B15.

**13:7** * Tnn., "katika mipaka yenu yote." **13:9** * Tnn., "katikati ya macho yako." **13:12** * Tnn., "kila kifungua mimba."

mboa kila mzaliwa wa kwanza
wa kiume kati ya wanao.[a]
**14** “Mwanao akikuuliza ba-
adaye, ‘Jambo hili linamaani-
sha nini?’ basi unapaswa ku-
mwambia, ‘Kwa mkono wenye
nguvu Yehova alitutoa Mis-
ri, kutoka katika nyumba
ya utumwa.[b] **15** Farao alipo-
kataa kwa ukaidi kuturuhu-
su tuondoke,[c] Yehova ali-
muua kila mzaliwa wa kwanza
nchini Misri, kuanzia mzaliwa
wa kwanza wa mwanadamu
mpaka mzaliwa wa kwanza
wa mnyama.[d] Ndiyo sababu
ninamtolea Yehova wazaliwa
wote wa kwanza wa kiume*
kuwa dhabihu, na kumko-
mboa kila mzaliwa wa kwanza
kati ya wanangu.’ **16** Hiyo
inapaswa kuwa ishara mko-
noni mwako na utepe kwenye
paji la uso wako,*[e] kwa saba-
bu kwa mkono wenye nguvu
Yehova alitutoa Misri.”
**17** Basi Farao alipowaruhu-
su Waisraeli waondoke, Mu-
ngu hakuwaongoza kufuata
njia ipitayo katika nchi ya Wa-
filisti, ingawa ilikuwa fupi.
Kwa maana Mungu alise-
ma: “Watu hawa wakikabili
vita huenda wakabadili ma-
wazo yao na kurudi Misri.”
**18** Kwa hiyo Mungu akawafa-
nya wazunguke kupitia njia ya
nyikani inayoelekea kwenye
Bahari Nyekundu.[f] Lakini Wa-
israeli waliondoka katika nchi
ya Misri wakiwa wamejipanga
kivita. **19** Pia Musa alibeba
mifupa ya Yosefu, kwa sababu
Yosefu alikuwa amewaapisha
hivi wana wa Israeli: “Mungu
hatakosa kamwe kuwakazia
uangalifu, nanyi mnapaswa
kuiondoa huku mifupa yangu
na kwenda nayo.”[a] **20** Wa-
kaondoka Sukothi na kupiga
kambi Ethamu, ukingoni mwa
nyika.
**21** Sasa Yehova alikuwa
akiwatangulia mchana katika
nguzo ya wingu ili awaongoze
njiani,[b] na wakati wa usiku ka-
tika nguzo ya moto ili awape
nuru, waweze kusafiri mcha-
na na usiku.[c] **22** Ile ngu-
zo ya wingu haikuwa ikiondo-
ka mbele ya watu wakati wa
mchana, wala nguzo ya moto
wakati wa usiku.[d]

**14** Sasa Yehova akamwa-
mbia Musa: **2** “Waa-
mbie Waisraeli kwamba wana-
paswa kurudi na kupiga ka-
mbi mbele ya Pihahirothi, kati
ya Migdoli na bahari, mbele ya
Baal-sefoni.[e] Mtapiga kambi
mbele yake kando ya bahari.
**3** Kisha Farao atasema hivi
kuhusu Waisraeli, ‘Wanata-
ngatanga nchini kwa sababu
wamechanganyikiwa. Wame-
potea nyikani.’ **4** Nitauacha
moyo wa Farao uwe mkaidi,[f]
naye atawafuatia, nami nita-
jipatia utukufu kupitia Farao
na jeshi lake lote;[g] na Wamisri
watajua kwa hakika kwamba
mimi ni Yehova.”[h] Basi Wais-
raeli wakafanya hivyo.
**5** Baadaye mfalme wa Misri
akajulishwa kwamba Waisrae-
li wamekimbia. Mara moja, Fa-
rao na watumishi wake waka-
badili nia kuwahusu Waisrae-
li,[i] wakasema: “Kwa nini tu-
lifanya hivyo na kuwaruhusu
Waisraeli waondoke, wasiwe
watumwa wetu?” **6** Kwa hiyo
akatayarisha magari yake ya
vita, akaenda pamoja na watu
wake.[j] **7** Akachukua maga-
ri 600 ya vita yaliyo bora na
magari mengine yote ya
vita nchini Misri, na kila gari

SURA YA 13
a Hes 18:15
b Kum 7:7, 8
c Kut 5:2
d Kut 12:29; Zb 78:51
e Kum 11:18
f Kut 14:2, 3; Hes 33:5

Safu ya 2
a Mwa 50:24, 25; Yos 24:32; Ebr 11:22
b Kut 14:19
c Hes 9:15; Zb 78:14
d Zb 105:39; 1Ko 10:1

SURA YA 14
e Kut 13:17, 18
f Kut 7:13; Ro 9:17, 18
g Kut 9:15, 16; Kut 15:11; Kut 18:10, 11; Yos 2:9, 10
h Kut 7:5; Kut 8:22
i Kut 12:33
j Kut 14:23

**13:15** *Tnn., “kila kifungua mimba.”
**13:16** *Tnn., “katikati ya macho yako.”

lilikuwa na mashujaa. **8** Kwa hiyo Yehova akauacha moyo wa Farao mfalme wa Misri uwe mkaidi, naye akawafuatia Waisraeli, ambao walikuwa wakienda zao kwa ujasiri.*[a] **9** Wamisri wakawafuatia,[b] na farasi wote wa magari ya vita ya Farao na askari wake wapanda farasi na jeshi lake lilikuwa likiwakaribia Waisraeli walipokuwa wamepiga kambi kando ya bahari, karibu na Pihahirothi, mbele ya Baal-sefoni.

**10** Farao alipokaribia, Waisraeli waliinua macho yao na kuwaona Wamisri wakiwafuatia. Waisraeli wakaogopa sana na kuanza kumlilia Yehova.[c] **11** Wakamwambia Musa: "Je, ni kwa sababu hakuna makaburi huko Misri ndiyo sababu umetuleta hapa tufie nyikani?[d] Ni jambo gani hili ulilotutendea kwa kututoa Misri? **12** Je, hili silo jambo tulilokuambia nchini Misri tuliposema, 'Achana nasi, ili tuwatumikie Wamisri'? Kwa maana ni afadhali kwetu kuwatumikia Wamisri kuliko kufia nyikani."[e] **13** Ndipo Musa akawaambia watu: "Msiogope.[f] Simameni imara muone jinsi Yehova atakavyowaokoa leo.[g] Kwa maana Wamisri mnaowaona leo, hamtawaona tena kamwe.[h] **14** Yehova mwenyewe atawapigania ninyi,[i] nanyi mtakaa kimya."

**15** Sasa Yehova akamwambia Musa: "Kwa nini unaendelea kunililia? Waambie Waisraeli wavunje kambi. **16** Nawe inua fimbo yako na kuunyoosha mkono wako juu ya bahari na kuigawanya, ili Waisraeli wapite kwenye nchi kavu katikati ya bahari. **17** Nami ninaiacha mioyo ya Wamisri iwe mikaidi, ili waingie humo wakiwafuatia; kwa hiyo nitajipatia utukufu kupitia Farao na jeshi lake lote, magari yake ya vita, na askari wake wapanda farasi.[a] **18** Na Wamisri watajua kwa hakika kwamba mimi ni Yehova nitakapojipatia utukufu kupitia Farao, magari yake ya vita, na askari wake wapanda farasi."[b]

**19** Ndipo malaika wa Mungu wa kweli[c] aliyekuwa akitangulia kambi ya Waisraeli akaondoka na kurudi nyuma yao, nayo nguzo ya wingu iliyokuwa mbele yao ikarudi nyuma na kusimama nyuma yao.[d] **20** Kwa hiyo ikaja kati ya kambi ya Wamisri na kambi ya Waisraeli.[e] Upande mmoja, wingu hilo lilikuwa giza. Upande mwingine, uliangaza usiku.[f] Hivyo, kambi ya Wamisri haikuikaribia kambi ya Waisraeli usiku kucha.

**21** Sasa Musa akaunyoosha mkono wake juu ya bahari;[g] naye Yehova akaisukuma bahari nyuma usiku kucha kwa upepo wenye nguvu wa mashariki, maji yakagawanyika,[h] kukawa na nchi kavu[i] katikati ya bahari. **22** Kwa hiyo Waisraeli wakapita kwenye nchi kavu katikati ya bahari,[j] huku maji yakisimama kama ukuta upande wao wa kulia na wa kushoto.[k] **23** Wamisri wakawafuatia; farasi wote wa Farao, magari yake ya vita, na askari wake wapanda farasi wakaanza kuwafuatia katikati ya bahari.[l] **24** Wakati wa kesha la asubuhi,* Ye-

---

**14:8** *Tnn., "kwa mkono ulioinuliwa."

**14:24** *Yaani, kuanzia saa 8 hivi usiku hadi saa 12 asubuhi.

SURA YA 14
a Hes 33:3
b Kut 15:9
c Yos 24:6, 7; Ne 9:9
d Kut 16:3; Kut 17:3; Hes 14:2-4; Zb 106:7
e Kut 5:21; Kut 6:6, 9
f Hes 14:9; Kum 20:3; 2Nya 20:15, 17; Zb 27:1; Zb 46:1; Isa 41:10
g 2Nya 20:17
h Kut 14:30; Kut 15:5; Zb 136:15
i Kum 1:30; Kum 20:4; 2Nya 20:29

Safu ya 2
a Kut 9:15, 16
b Kut 14:4; Ro 9:17, 18
c Mwa 48:16; Kut 32:34; Hes 20:16; Yud 9
d Kut 13:21
e Yos 24:6, 7
f Zb 105:39
g Kut 14:16; Mdo 7:36
h Ne 9:10, 11; Zb 78:13; Zb 136:13; Isa 63:12
i Yos 2:9, 10; Zb 66:6; Zb 106:9; Zb 114:3
j 1Ko 10:1; Ebr 11:29
k Kut 15:8
l Kut 14:17

hova alitazama kambi ya Wa-
misri kutoka kwenye ile ngu-
zo ya moto na wingu,[a] naye
akaivuruga kambi ya Wamisri.
**25** Alikuwa akiyang’oa magu-
rudumu ya magari yao ya vita
hivi kwamba waliyaendesha
kwa shida, na Wamisri waliku-
wa wakisema: “Na tuwakimbie
Waisraeli tusiwakaribie ka-
mwe, kwa sababu Yehova ana-
wapigania dhidi ya Wamisri.”[b]

**26** Ndipo Yehova akamwa-
mbia Musa: “Unyooshe mkono
wako juu ya bahari ili maji ya-
rudi na kuwafunika Wa-
misri, magari yao ya vita,
na askari wao wapanda fa-
rasi.” **27** Mara moja Musa
akaunyoosha mkono wake juu
ya bahari, na asubuhi ilipo-
kuwa ikikaribia, bahari ikaru-
dia hali yake ya kawaida. Wa-
misri walipokuwa wakiikimbia
bahari, Yehova akawakung’u-
ta Wamisri katikati ya bahari.[c]
**28** Maji yaliyokuwa yakirudi
yalifunika magari ya vita na
askari wapanda farasi na wa-
najeshi wote wa Farao walio-
kuwa wameingia baharini ku-
wafuatia.[d] Hakuna hata mmo-
ja wao aliyeokoka.[e]

**29** Lakini Waisraeli walite-
mbea kwenye nchi kavu ka-
tikati ya bahari,[f] na maji ya-
lisimama kama ukuta upande
wao wa kulia na wa kushoto.[g]
**30** Kwa hiyo Yehova akawao-
koa Waisraeli siku hiyo kuto-
ka mikononi mwa Wamisri,[h]
nao Waisraeli wakawaona Wa-
misri wakiwa wamekufa kwe-
nye ufuo wa bahari. **31** Pia
Waisraeli waliona nguvu nyi-
ngi ambazo* Yehova alidhihi-
risha dhidi ya Wamisri, basi
watu wakaanza kumwogopa
Yehova na kuwa na imani ka-
tika Yehova na Musa mtumishi
wake.[a]

**15** Wakati huo Musa na
Waisraeli wakamwimbia
Yehova wimbo huu:[b]

“Acheni nimwimbie Yeho-
va, kwa maana amekwe-
zwa sana.[c]
Farasi na mpandaji wake
amewavurumisha baha-
rini.[d]
**2** Nguvu zangu na
uwezo wangu ni Yah,*
kwa maana amekuwa
wokovu wangu.[e]
Huyu ni Mungu wangu, ni-
tamsifu;[f] Mungu wa baba
yangu,[g] nitamkweza.[h]
**3** Yehova ni shujaa mwenye
nguvu.[i] Yehova ndilo jina
lake.[j]
**4** Ametupa baharini magari
ya vita ya Farao na jeshi
lake,[k]
Na mashujaa wake bora
kabisa wamezama katika
Bahari Nyekundu.[l]
**5** Mawimbi makubwa ya-
liwafunika; wakazama
vilindini kama jiwe.[m]
**6** Mkono wako wa kuume,
Ee Yehova, una nguvu
nyingi;[n]
Mkono wako wa kuume,
Ee Yehova, unaweza
kumvunjavunja adui.
**7** Katika fahari yako kuu
unaweza kuwaangusha
chini wale wanaoinuka
juu dhidi yako;[o]
Unaituma hasira yako ina-
yowaka, nayo inawala
kama majani makavu.
**8** Kwa pumzi moja kutoka
katika mianzi ya pua

---

**14:31** *Tnn., “mkono wenye nguvu ambao.”

**15:2** *“Yah” ni ufupisho wa jina Yehova.

---

SURA YA 14
a Kut 13:21
b Kut 14:4
c Kut 15:1, 4
d Kut 15:5, 10; Kum 11:3, 4; Yos 24:6, 7; Ne 9:10, 11; Zb 78:53; Ebr 11:29
e Kut 14:13; Zb 106:11; Zb 136:15
f Zb 77:19
g Kut 15:8
h Kum 4:20; Zb 106:8-11

Safu ya 2
a Kut 4:31; Kut 19:9; Zb 106:12

SURA YA 15
b Amu 5:1; 2Sa 22:1; Ufu 15:3
c Kut 9:16; Kut 18:10, 11; Zb 106:11, 12
d Kut 15:21; Zb 136:15
e Isa 12:2
f 2Sa 22:47; Isa 25:1
g Kut 3:15
h Zb 83:18; Zb 148:13
i Zb 24:8
j Kut 6:3; Isa 42:8
k Kut 14:27
l Kut 14:6, 7
m Ne 9:10, 11
n Zb 60:5; Zb 89:13
o Isa 37:23

yako maji yalikusanyika
pamoja;
Yalisimama tuli, yakazuia
mafuriko;
Mawimbi makubwa yali-
gandamana katikati ya
bahari.
9 Adui alisema, 'Nitawafua-
tia! Nitawafikia!
Nitagawanya nyara mpaka
nitakapotosheka!
Nitauchomoa upanga wa-
ngu! Mkono wangu uta-
watiisha!'[a]
10 Ulipuliza bahari kwa pu-
mzi yako, ikawafunika;[b]
Walizama kama madini ya
risasi katika maji makuu.
11 Ni nani kati ya miungu
aliye kama wewe, Ee Ye-
hova?[c]
Ni nani aliye kama wewe,
unayejidhihirisha mwe-
nyewe kuwa mkuu katika
utakatifu?[d]
Wewe unayestahili kuo-
gopwa kwa nyimbo za
sifa, Wewe unayetenda
mambo yanayostaaja-
bisha.[e]
12 Uliunyoosha mkono wako
wa kuume, dunia ikawa-
meza kabisa.[f]
13 Kwa upendo wako mshi-
kamanifu umewaongoza
watu uliowakomboa;[g]
Kwa nguvu zako utawao-
ngoza kwenye makao
yako matakatifu.
14 Ni lazima mataifa yasikie;[h]
yatatetemeka;
Wakaaji wa Ufilisti wata-
shikwa na maumivu ma-
kali.*
15 Wakati huo mashehe* wa
Edomu wataogopa sana,

Na watawala wenye
nguvu* wa Moabu wata-
tetemeka.[a]
Wakaaji wote wa Kanaani
watavunjika moyo.[b]
16 Watashikwa na woga na
hofu.[c]
Kwa sababu ya ukuu wa
mkono wako watatulia
kama jiwe
Mpaka watu wako wataka-
popita, Ee Yehova,
Mpaka watu uliowatokeza[d]
watakapopita.[e]
17 Utawaleta na kuwapanda
kwenye mlima wa urithi
wako,[f]
Mahali pa kudumu ulipo-
tayarisha pawe makao
yako, Ee Yehova,
Mahali patakatifu, Ee Ye-
hova, ambapo umepaje-
nga imara kwa mikono
yako.
18 Yehova atatawala akiwa
mfalme milele na milele.[g]
19 Farasi wa Farao na magari
yake ya vita na askari
wake wapanda farasi wa-
lipoingia baharini,[h]
Ndipo Yehova alipoyarudi-
sha maji ya bahari yaka-
wafunika,[i]
Lakini Waisraeli walite-
mbea kwenye nchi kavu
katikati ya bahari."[j]

20 Kisha nabii Miriamu,
dada ya Haruni, akachukua
tari, na wanawake wote waka-
mfuata wakiwa na matari yao
wakicheza dansi. 21 Miria-
mu akaimba hivi akiwaitikia
wanaume:
"Mwimbieni Yehova, kwa
maana amekwezwa
sana.[k]

15:14 *Tnn., "uchungu wa kuzaa."
15:15 *Shehe alikuwa mkuu wa kabila.
15:15 *Au "watawala wa mabavu."

SURA YA 15
a Kut 14:5, 9
b Kut 14:21, 28
c Kum 3:24; 2Sa 7:22
d Isa 6:3
e Kut 11:9
f Zb 78:53; Ebr 11:29
g Zb 106:10
h Hes 14:13, 14

Safu ya 2
a Hes 22:1, 3
b Yos 2:9-11; Yos 5:1
c Kum 11:25
d 2Sa 7:23; Isa 43:1
e Hes 20:14, 17; Hes 21:21, 22
f Zb 80:8
g Zb 10:16
h Kut 14:23
i Kut 14:28
j Kut 14:22
k Kut 9:16; Kut 18:11

Farasi na mpandaji wake
amewavurumisha baha-
rini.”[a]

**22** Baadaye Musa akawao-
ngoza Waisraeli kutoka kati-
ka Bahari Nyekundu, wakae-
nda katika nyika ya Shuri na
kusafiri kwa siku tatu nyika-
ni, lakini hawakupata maji.
**23** Wakafika Mara,*[b] lakini
hawakuweza kunywa maji
ya Mara kwa sababu yaliku-
wa machungu. Ndiyo sababu
alipaita mahali hapo Mara.
**24** Basi watu wakaanza ku-
mnung’unikia Musa,[c] waki-
sema: “Tutakunywa nini?”
**25** Musa akamlilia Yehova,[d]
naye Yehova akamwelekeza
kwenye mti fulani. Alipoutu-
pa ndani ya maji hayo, yakawa
matamu.

Huko Mungu akawawekea
sharti na msingi wa hukumu,
na huko Mungu akawajaribu.[e]
**26** Alisema: “Ikiwa mtaisiki-
liza kwa makini sauti yangu
mimi, Yehova Mungu wenu na
kufanya yaliyo sawa machoni
pangu na kusikiliza kwa ma-
kini amri zangu na kushika
masharti yangu yote,[f] sitawa-
letea ugonjwa wowote ambao
niliwaletea Wamisri,[g] kwa sa-
babu mimi, Yehova, ninawa-
ponya.”[h]

**27** Baada ya hapo wakafika
Elimu, mahali palipokuwa na
chemchemi 12 za maji na mi-
tende 70. Kwa hiyo wakapiga
kambi hapo kando ya maji.

**16** Baada ya kutoka Eli-
mu, hatimaye kusanyi-
ko lote la Waisraeli likafika
katika nyika ya Sini,[i] kati ya
Elimu na Sinai, siku ya 15 ya
mwezi wa pili baada ya kuto-
ka katika nchi ya Misri.

**2** Kisha kusanyiko lote la
Waisraeli likaanza kuwanu-
ng’unikia Musa na Haruni nyi-
kani.[a] **3** Waisraeli waliende-
lea kuwanung’unikia wakise-
ma: “Laiti mkono wa Yehova
ungetuua katika nchi ya Misri
tulipokuwa tukiketi kando ya
vyungu vya nyama,[b] tulipoku-
wa tukila na kushiba mikate.
Sasa mmetutoa huko na kutu-
leta katika nyika hii ili kuliua
kusanyiko hili lote kwa njaa
kali.”[c]

**4** Ndipo Yehova akamwa-
mbia Musa: “Tazama, ninawa-
nyeshea mkate kutoka mbi-
nguni,[d] na kila mtu anapa-
swa kwenda kukusanya kia-
si kinachomtosha siku baada
ya siku,[e] ili niwajaribu nione
kama watafuata sheria yangu
au la.[f] **5** Lakini siku ya sita[g]
wanapotayarisha kiasi wali-
chokusanya, kinapaswa kuwa
mara mbili ya kiasi wanacho-
kusanya kila siku, siku nyingi-
nezo.”[h]

**6** Kwa hiyo Musa na Haruni
wakawaambia Waisraeli wote:
“Jioni mtajua kwa hakika kwa-
mba Yehova ndiye aliyewatoa
ninyi nchini Misri.[i] **7** Asubu-
hi mtauona utukufu wa Yeho-
va, kwa sababu Yehova amesi-
kia manung’uniko yenu dhidi
yake. Sisi ni nani hivi kwamba
mnung’unike dhidi yetu?”
**8** Musa akaendelea kusema:
“Yehova atakapowapa nyama
ya kula jioni na mikate mta-
kayokula asubuhi na kushi-
ba, mtajua kwamba Yehova
amesikia manung’uniko yenu
mnayonung’unika dhidi yake.
Lakini sisi ni nani? Hamnu-
ng’uniki dhidi yetu, bali dhidi
ya Yehova.”[j]

**9** Kisha Musa akamwa-
mbia Haruni: “Liambie hivi

**SURA YA 15**
*a* Kut 14:27, 28; Zb 106:11, 12
*b* Hes 33:8
*c* Kut 16:2, 3; Kut 17:3; 1Ko 10:6, 10
*d* Kut 17:4
*e* Kut 16:4; Kum 8:2
*f* Kum 28:1
*g* Kum 7:12, 15
*h* Kut 23:25; Zb 103:3

**SURA YA 16**
*i* Hes 33:10, 11

**Safu ya 2**
*a* Kut 15:24; 1Ko 10:6, 10
*b* Hes 11:4; Hes 14:2, 3
*c* Kut 17:3; Hes 16:13
*d* Zb 78:24, 25; Zb 105:40; Yoh 6:31, 32; Yoh 6:58; 1Ko 10:1, 3
*e* Mt 6:11
*f* Kum 8:2
*g* Kut 35:2
*h* Kut 16:22
*i* Kut 6:7; Hes 16:28, 29
*j* Hes 21:7; 1Sa 8:7

**15:23** *Maana yake “Uchungu.”

kusanyiko lote la Waisraeli,
‘Karibieni mbele za Yehova,
kwa maana amesikia manu-
ng’uniko yenu.’”[a] **10** Mara tu
Haruni alipomaliza kuzungu-
mza na kusanyiko lote la Wa-
israeli, waligeuka na kutaza-
ma nyikani, na tazama! utuku-
fu wa Yehova ukatokea katika
lile wingu.[b]

**11** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: **12** “Nimesi-
kia manung’uniko ya Waisrae-
li.[c] Waambie hivi: ‘Jioni kabla
ya giza kuingia* mtakula nya-
ma, na asubuhi mtashiba mi-
kate,[d] nanyi mtajua kwa ha-
kika kwamba mimi ni Yehova
Mungu wenu.’”[e]

**13** Basi jioni hiyo kware wa-
kaja na kufunika kambi,[f]
na asubuhi utando wa uma-
nde ulizunguka kambi yote.
**14** Utando huo wa umande
ulipotoweka, kitu laini, kina-
chovunjikavunjika,[g] kitu lai-
ni kama theluji, kilienea kwe-
nye ardhi nyikani. **15** Wais-
raeli walipokiona, walianza
kuulizana: “Ni nini hiki?”
kwa maana hawakujua kili-
kuwa nini. Musa akawaa-
mbia: “Ni mkate ambao Yeho-
va amewapa uwe chakula
chenu.[h] **16** Yehova ameamu-
ru hivi: ‘Kila mtu anapaswa
kukusanya kiasi anachowe-
za kula. Kila mmoja wenu ata-
chukua kiasi cha omeri moja*[i]
kwa ajili ya kila mtu aliye kati-
ka hema lake.’” **17** Waisrae-
li wakaanza kukusanya; baa-
dhi yao walikusanya zaidi na
wengine wakakusanya kido-
go. **18** Walipopima kwa ome-
ri, yule aliyekusanya zaidi ha-
kuwa na ziada na yule aliye-
kusanya kidogo hakupunguki-
wa.[a] Kila mmoja alikusanya
kiasi alichoweza kula.

**19** Kisha Musa akawaa-
mbia: “Hakuna yeyote anaye-
paswa kuubakiza mkate huo
mpaka asubuhi.”[b] **20** Lakini
hawakumsikiliza Musa. Baa-
dhi yao walipoubakiza mpa-
ka asubuhi, ulipata mabuu na
kunuka, hivyo Musa akawa-
kasirikia sana. **21** Waliuoko-
ta asubuhi baada ya asubu-
hi, kila mtu kulingana na kia-
si alichoweza kula. Jua lilipo-
kuwa kali, uliyeyuka.

**22** Siku ya sita, waliokota
kiasi mara mbili,[c] vipimo viwi-
li vya omeri kwa kila mtu. Kwa
hiyo wakuu wote wa kusanyi-
ko wakaja na kumwambia
Musa jambo hilo. **23** Musa
akawaambia: “Hivyo ndivyo
alivyosema Yehova. Kesho ku-
takuwa na pumziko kamili,*
sabato takatifu kwa Yehova.[d]
Okeni mnachohitaji kuoka, na
chemsheni mnachohitaji ku-
chemsha;[e] kisha chochote ki-
takachobaki mkihifadhi mpa-
ka asubuhi.” **24** Basi waka-
kihifadhi mpaka asubuhi,
kama Musa alivyowaamuru,
nacho hakikunuka wala kuwa
na mabuu. **25** Kisha Musa
akasema: “Kuleni chakula hi-
cho leo, kwa sababu leo ni
sabato kwa Yehova. Leo ha-
mtakipata kwenye ardhi.
**26** Mtakiokota kwa siku sita,
lakini siku ya saba ni Saba-
to,[f] hakitakuwepo.” **27** Laki-
ni baadhi ya watu walienda
kukiokota siku ya saba, lakini
hawakupata chochote.

**28** Kwa hiyo Yehova aka-
mwambia Musa: “Mtakataa
kushika amri na sheria zangu

**16:12** * Tnn., “Katikati ya zile jioni mbili.” **16:16** * Karibu lita 2.2. Angalia Nyongeza B14.

**16:23** * Au “mwadhimisho wa sabato.”

**SURA YA 16**

*a* Kut 16:2; Hes 11:1
*b* Kut 13:21; Hes 16:19; Mt 17:5
*c* Hes 14:27
*d* Zb 105:40
*e* Kut 4:5; Kut 6:7
*f* Hes 11:31, 34; Zb 78:27-29
*g* Hes 11:7; Kum 8:3; Ne 9:15
*h* Hes 21:5; Kum 8:14, 16; Yos 5:11, 12; Yoh 6:31, 32; Yoh 6:58; 1Ko 10:1, 3
*i* Kut 16:36

**Safu ya 2**

*a* 2Ko 8:15
*b* Mt 6:11, 34
*c* Kut 16:5
*d* Kut 20:8; Kut 31:15; Kut 35:2; Law 23:3
*e* Hes 11:7, 8
*f* Kut 20:9, 10; Kut 31:13; Kum 5:15

mpaka lini?[a] **29** Zingatieni
kwamba mimi, Yehova, nime-
wapa Sabato.[b] Ndiyo sababu
katika siku ya sita ninawapa
mkate wa siku mbili. Kila mtu
anapaswa kukaa mahali alipo;
hakuna yeyote anayepaswa
kutoka kwake siku ya saba.”
**30** Kwa hiyo watu wakaadhi-
misha Sabato* siku ya saba.[c]
**31** Watu wa nyumba ya
Israeli waliuita mkate huo
“mana.”* Ulikuwa mweupe
kama mbegu za mgiligila-
ni, na ladha yake ilikuwa
kama ya keki bapa zenye asa-
li.[d] **32** Kisha Musa akasema:
“Yehova ameamuru hivi: ‘Ja-
zeni mkate huo katika kipi-
mo cha omeri ili uwe kitu ki-
takachohifadhiwa katika vi-
zazi vyenu vyote,[e] ili watoto
wenu waone mkate niliowa-
pa mle nyikani nilipokuwa ni-
kiwatoa katika nchi ya Mis-
ri.’” **33** Basi Musa akamwa-
mbia Haruni: “Chukua mtungi
na kutia humo omeri moja ya
mana, nawe uiweke mbele za
Yehova ili iwe kitu kitakacho-
hifadhiwa katika vizazi vyenu
vyote.”[f] **34** Haruni akafanya
kama Yehova alivyomwamuru
Musa, akaiweka mbele ya sa-
nduku la Ushahidi*[g] ili ihifa-
dhiwe. **35** Waisraeli waliku-
la mana kwa miaka 40,[h] mpa-
ka walipofika katika nchi ili-
yokaliwa na watu.[i] Walikula
mana mpaka walipofika mpa-
kani mwa nchi ya Kanaani.[j]
**36** Sasa omeri ni sehemu ya
kumi ya kipimo cha efa.*

**16:30** *Au “wakapumzika.” **16:31** *Labda linatokana na neno la Kiebrania linalomaanisha “Ni nini hiki?” **16:34** *Vitu muhimu vilihifadhiwa katika sanduku hili. **16:36** *Efa ilikuwa sawa na lita 22 au kilogramu 13 hivi. Angalia Nyongeza B14.

SURA YA 16
a Hes 14:11; Zb 78:10; Zb 106:13
b Kut 31:13
c Law 23:3; Kum 5:13, 14
d Kut 16:15; Hes 11:7
e Zb 105:5, 40
f Ebr 9:4
g Kut 27:21
h Kum 8:2; Ne 9:21; Zb 78:24
i Yos 5:11, 12
j Hes 33:48; Kum 34:1

Safu ya 2

SURA YA 17
a Hes 33:12
b Hes 33:2
c Hes 33:14
d Kut 5:19, 21; Hes 14:2, 3; Hes 20:3
e Hes 14:22; Zb 78:18, 22; Zb 106:14
f Kut 16:2, 3
g Kut 7:20
h Hes 20:8; Kum 8:14, 15; Ne 9:15; Zb 78:15; Zb 105:41; 1Ko 10:1, 4
i Kum 9:22
j Zb 81:7
k Kum 6:16; Zb 95:8, 9; Ebr 3:8, 9
l Mwa 36:12

**17** Kusanyiko lote la Wais-
raeli likaondoka katika
nyika ya Sini[a] hatua kwa ha-
tua kama Yehova alivyoagi-
za,[b] wakapiga kambi Refidi-
mu.[c] Lakini watu hawakuwa
na maji ya kunywa.
**2** Basi watu wakaanza kugo-
mbana na Musa[d] wakisema:
“Tupe maji ya kunywa!” Laki-
ni Musa akawauliza: “Kwa nini
mnagombana nami? Kwa nini
mnaendelea kumjaribu Yeho-
va?”[e] **3** Lakini watu waliku-
wa na kiu sana mahali hapo,
nao wakaendelea kumnung’u-
nikia Musa[f] wakisema: “Kwa
nini umetupandisha kutoka
Misri ili kutuua kwa kiu sisi na
wana wetu na mifugo yetu?”
**4** Mwishowe Musa akamlilia
Yehova akisema: “Nifanye nini
na watu hawa? Hivi punde wa-
tanipiga mawe!”
**5** Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa: “Nenda mbele ya
watu, wachukue wazee kadhaa
wa Israeli na fimbo yako uli-
yotumia kupiga maji ya Mto
Nile.[g] Ibebe mkononi mwako
na uendelee kutembea. **6** Ta-
zama! Nitakuwa nimesimama
mbele yako kwenye mwamba
huko Horebu. Unapaswa kuu-
piga mwamba huo, na maji ya-
tatoka ndani yake, kisha watu
watayanywa.”[h] Musa akafa-
nya hivyo mbele ya wazee wa
Israeli. **7** Basi akapaita ma-
hali hapo Masa*[i] na Meriba,#[j]
kwa sababu ya ugomvi wa Wa-
israeli na kwa sababu wali-
mjaribu[k] Yehova kwa kusema:
“Je, Yehova yuko katikati yetu
au la?”
**8** Kisha Waamaleki[l] wakaja
na kupigana na Waisraeli huko

**17:7** *Maana yake “Kujaribu; Jaribu.” #Maana yake “Kugombana.”

Refidimu.[a] **9** Ndipo Musa
akamwambia Yoshua:[b] “Tucha-
gulie wanaume wakapigane na
Waamaleki. Kesho nitasima-
ma juu ya kilima, nikiwa na fi-
mbo ya Mungu wa kweli mko-
noni mwangu.” **10** Basi Yo-
shua akafanya kama Musa ali-
vyomwambia,[c] akapigana na
Waamaleki. Naye Musa, Haru-
ni, na Huru[d] wakapanda juu ya
kilima.

**11** Wakati wote ambapo
Musa aliinua mikono yake,
Waisraeli walishinda, lakini
mara tu alipoishusha miko-
no yake, Waamaleki walishi-
nda. **12** Mikono ya Musa ili-
pochoka, walichukua jiwe wa-
kaliweka chini yake, akaketi
juu ya jiwe hilo. Kisha Haru-
ni na Huru, mmoja upande
huu na mwingine upande mwi-
ngine, wakaitegemeza miko-
no yake, hivi kwamba miko-
no yake ikabaki imara mpa-
ka jua lilipotua. **13** Kwa hiyo
Yoshua akawashinda kwa upa-
nga Waamaleki na watu walio-
shirikiana nao.[e]

**14** Sasa Yehova akamwa-
mbia Musa: “Andika jambo hili
katika kitabu liwe ukumbu-
sho,* na uliseme tena kwa Yo-
shua: ‘Nitawaangamiza kabi-
sa Waamaleki kutoka chini ya
mbingu, nao hawatakumbu-
kwa tena.’”[f] **15** Kisha Musa
akajenga madhabahu na kuii-
ta Yehova-nisi,* **16** na kuse-
ma: “Kwa sababu mkono wa
Waamaleki unapinga kiti cha
ufalme cha Yah,[g] Yehova ata-
pigana vita na Waamaleki ki-
zazi baada ya kizazi.”[h]

**17:14** *Au “kikumbusho.” **17:15** *Maana yake “Yehova Ni Nguzo Yangu ya Ishara.”

**18** Sasa Yethro kuhani wa
Midiani, baba mkwe wa
Musa,[a] akasikia mambo yote
ambayo Mungu alikuwa ame-
mtendea Musa na watu wake
Waisraeli, jinsi Yehova alivyo-
watoa Waisraeli nchini Mis-
ri.[b] **2** Yethro, baba mkwe wa
Musa, alikuwa amemchukua
Sipora mke wa Musa ili amtu-
nze, Sipora aliporudishwa
**3** pamoja na wanawe wawili.[c]
Mwana mmoja aliitwa Gersho-
mu,*[d] kwa sababu Musa alise-
ma, “Nimekuwa mkaaji mgeni
katika nchi ya kigeni,” **4** na
yule mwingine aliitwa Elieze-
ri,* kwa sababu Musa alise-
ma, “Mungu wa baba yangu ni
msaidizi wangu, aliyeniokoa
kutokana na upanga wa Fa-
rao.”[e]

**5** Basi Yethro, baba mkwe
wa Musa, pamoja na wana
na mke wa Musa, wakaja kwa
Musa nyikani ambako aliku-
wa amepiga kambi karibu na
mlima wa Mungu wa kweli.[f]
**6** Kisha akatuma ujumbe huu
kwa Musa: “Mimi, Yethro, baba
mkwe wako,[g] naja kwako pa-
moja na mke wako na wanawe
wawili.” **7** Mara moja Musa
akaenda kumpokea baba
mkwe wake, akainama chini
na kumbusu. Wakajuliana hali,
kisha wakaingia hemani.

**8** Musa akamsimulia baba
mkwe wake mambo yote
ambayo Yehova alikuwa ame-
mtendea Farao na Wamisri
kwa ajili ya Waisraeli,[h] mata-
tizo yote waliyopata safarini,[i]
na jinsi Yehova alivyowaokoa.
**9** Yethro akashangilia kwa sa-
babu ya mambo yote mema

**18:3** *Maana yake “Mkaaji Mgeni Huko.” **18:4** *Maana yake “Mungu Wangu Ni Msaidizi.”

SURA YA 17
a Kum 25:17; 1Sa 15:2
b Hes 11:28
c Yos 11:15
d Kut 24:13, 14
e Yos 11:12
f Hes 24:20; Kum 25:19; 1Nya 4:42, 43
g Ufu 19:1
h 1Sa 15:20; Est 9:24

Safu ya 2

SURA YA 18
a Kut 2:16, 21; Kut 3:1
b Yos 2:9, 10; Yos 9:3, 9
c Mdo 7:29
d Kut 2:22
e Kut 2:15
f Kut 19:2; 1Fa 19:8, 9
g Kut 4:18; Hes 10:29
h Kut 7:3; Kut 14:27, 28; Kum 4:34
i Kut 15:22; Kut 16:3

ambayo Yehova aliwatendea
Waisraeli kwa kuwaokoa ku-
toka Misri.* **10** Kisha Yethro
akasema: “Yehova na asifiwe,
aliyekuokoa kutoka Misri na
kutoka kwa Farao, na kuwao-
koa Waisraeli kutoka mikono-
ni mwa Wamisri. **11** Sasa ni-
najua kwamba Yehova ni
mkuu kuliko miungu mingine
yote,[a] kwa sababu ya mambo
aliyowafanyia wale waliowa-
tendea watu wake kwa kibu-
ri.” **12** Kisha Yethro, baba
mkwe wa Musa, akaleta dha-
bihu ya kuteketezwa na mato-
leo kwa ajili ya Mungu, na Ha-
runi na wazee wote wa Israe-
li wakaja kula chakula pamoja
na baba mkwe wa Musa, mbe-
le za Mungu wa kweli.

**13** Siku iliyofuata, Musa
akaketi kama kawaida ili ku-
sikiliza kesi za watu, na watu
wakaendelea kuja na kusima-
ma mbele ya Musa tangu asu-
buhi mpaka jioni. **14** Baba
mkwe wake alipoona mambo
yote ambayo Musa alikuwa
akiwafanyia watu, akamuuli-
za: “Ni nini hiki unachowafa-
nyia watu? Kwa nini unake-
ti hapa peke yako huku watu
wote wakisimama mbele yako
tangu asubuhi mpaka jioni?”
**15** Musa akamwambia baba
mkwe wake: “Ni kwa sababu
watu wanaendelea kuja kwa-
ngu kutafuta mwongozo ku-
toka kwa Mungu. **16** Waki-
wa na kesi, wanaileta kwa-
ngu, nami lazima niamue kesi
yao, na kuwajulisha maamuzi
ya Mungu wa kweli na sheria
zake.”[b]

**17** Baba mkwe wa Musa
akamwambia: “Jambo unalo-
fanya si zuri. **18** Kwa hakika
utachoka, wewe na watu hawa
walio pamoja nawe, kwa sa-
babu mzigo huu ni mku-
bwa sana kwako na huwezi
kuubeba peke yako. **19** Sasa
nisikilize. Nitakupa ushau-
ri, na Mungu atakuwa pamo-
ja nawe.[a] Wewe uwe mwakili-
shi wa watu mbele za Mungu
wa kweli,[b] nawe lazima uwa-
silishe kesi zao mbele za
Mungu wa kweli.[c] **20** Unapa-
swa kuwaonya kwa kuwafu-
ndisha masharti na sheria,[d]
na uwajulishe njia wanayo-
paswa kufuata na kazi wana-
yopaswa kufanya. **21** Lakini
unapaswa kuchagua miongoni
mwa watu, wanaume wanao-
stahili,[e] wanaomwogopa Mu-
ngu, wanaume wanaotegeme-
ka, wanaochukia faida isiyo
ya haki,[f] nawe uwaweke kuwa
wakuu wa maelfu, wakuu wa
mamia, wakuu wa hamsini, na
wakuu wa makumi.[g] **22** Wa-
takuwa waamuzi wa watu ku-
napokuwa na kesi,* nao wa-
takuletea kila kesi iliyo ngu-
mu,[h] lakini wao wataamua kila
kesi ambayo ni ndogo. Jira-
hisishie mzigo huu kwa kuwa-
ruhusu wakusaidie kuubeba.[i]
**23** Ukifanya hivyo, na iwe
ndivyo Mungu anavyokuamu-
ru, utaweza kustahimili mka-
zo huu, na kila mtu atarudi
nyumbani akiwa ameridhika.”

**24** Mara moja Musa aka-
msikiliza baba mkwe wake
na kufanya yote aliyosema.
**25** Musa akachagua wanau-
me wanaostahili miongoni
mwa Waisraeli wote na kuwa-
weka kuwa viongozi wa watu,
kuwa wakuu wa maelfu, wa-
kuu wa mamia, wakuu wa ha-
msini, na wakuu wa makumi.

**18:9** *Tnn., “kutoka mkononi mwa Misri.”

**18:22** *Tnn., “kila wakati.”

**SURA YA 18**
*a* Kut 15:11, Zb 95:3, Zb 97:9
*b* Kum 4:5, Kum 5:1

**Safu ya 2**
*a* Yos 1:5, 17
*b* Kut 20:19
*c* Hes 27:1-5
*d* Kum 7:11
*e* Hes 11:16, 17, Kum 1:13, Mdo 6:3
*f* Kut 23:8, 1Ti 3:2, 3, Tit 1:7, 1Pe 5:2
*g* Kum 1:15, Mdo 14:23
*h* Law 24:10, 11, Hes 15:32, 33, Kum 1:17
*i* Hes 11:17

**26** Kwa hiyo waliamua kesi
walizoletewa na watu. Kesi
ngumu walimletea Musa,[a] la-
kini waliamua kila kesi ndogo.
**27** Kisha Musa akamuaga
baba mkwe wake,[b] naye baba
mkwe wake akashika njia na
kurudi katika nchi yake.

**19** Katika mwezi wa tatu
baada ya Waisraeli ku-
toka nchini Misri, siku ileile,
walifika katika nyika ya Si-
nai. **2** Waliondoka Refidimu[c]
wakafika katika nyika ya Si-
nai na kupiga kambi nyikani.
Waisraeli walipiga kambi huko
mbele ya mlima.[d]

**3** Kisha Musa akapanda
mlimani kwa Mungu wa kweli,
naye Yehova akamwita kutoka
mlimani,[e] akamwambia: "Hivi
ndivyo utakavyoiambia nyu-
mba ya Yakobo na kuwaambia
Waisraeli, **4** 'Mmejionea we-
nyewe mambo niliyowate-
ndea Wamisri,[f] ili niwabebe
juu ya mabawa ya tai na ku-
waleta kwangu.[g] **5** Sasa iki-
wa mtaitii kabisa sauti yangu
na kushika agano langu, ha-
kika mtakuwa mali yangu ya
pekee* kati ya mataifa yote,[h]
kwa maana dunia yote ni mali
yangu.[i] **6** Mtakuwa kwangu
ufalme wa makuhani na taifa
takatifu.'[j] Hayo ndiyo maneno
utakayowaambia Waisraeli."

**7** Basi Musa akaenda na ku-
waita wazee wote wa Wais-
raeli na kuwaambia maneno
hayo yote ambayo Yehova ali-
kuwa amemwamuru.[k] **8** Ki-
sha watu wote wakasema pa-
moja: "Mambo yote ambayo
Yehova amesema, tuko taya-
ri kufanya."[l] Mara moja Musa
akamwambia Yehova mane-
no hayo ambayo watu wali-
sema. **9** Na Yehova akamwa-
mbia Musa: "Tazama! nitaku-
jia katika wingu lenye giza,
ili watu wasikie ninapozu-
ngumza nawe na ili wakuami-
ni wewe pia sikuzote." Ki-
sha Musa akamwambia Yeho-
va maneno ambayo watu wa-
lisema.

**10** Halafu Yehova akamwa-
mbia Musa: "Nenda uwataka-
se watu leo na kesho, nao lazi-
ma wafue nguo zao. **11** Nao
lazima wawe tayari kwa aji-
li ya siku ya tatu, kwa saba-
bu katika siku ya tatu mimi
Yehova nitashuka juu ya Mli-
ma Sinai mbele ya watu
wote. **12** Ni lazima uwawe-
kee watu mipaka kuzunguka
mlima huu na uwaambie, 'Ji-
hadharini msipande mlimani
wala kugusa ukingo wake. Ye-
yote atakayeugusa mlima huu
hakika atauawa. **13** Mkono
wa yeyote usimguse, atapigwa
mawe au kuchomwa kwa sila-
ha.* Awe ni mnyama au mwa-
nadamu, hataishi.'[a] Lakini pe-
mbe ya kondoo dume[b] ikipi-
gwa watu wanaweza kuukari-
bia mlima."

**14** Kisha Musa akashuka
kutoka mlimani, akaenda kwa
watu, akaanza kuwataka-
sa, nao wakafua nguo zao.[c]
**15** Akawaambia: "Jitayari-
sheni kwa ajili ya siku ya tatu.
Msifanye ngono."*

**16** Asubuhi, siku ya tatu,
kulikuwa na ngurumo na radi,
na kulikuwa na wingu zito[d]
mlimani na sauti kubwa sana
ya pembe, na watu wote ka-
mbini wakaanza kutetemeka.[e]

SURA YA 18
a Mdo 15:2
b Hes 10:29

SURA YA 19
c Kut 17:1
d Kut 3:1, 12
e Mdo 7:38
f Kum 4:34
g Kum 32:11, 12; Isa 63:9
h 1Fa 8:53; Zb 135:4
i Kum 10:14
j Law 11:44; Kum 7:6; 1Pe 2:9; Ufu 5:9, 10
k Kut 24:3
l Kut 24:7; Yos 24:24

Safu ya 2
a Ebr 12:20
b Kut 20:18
c Kut 19:10
d Kum 4:11; 1Fa 8:12; Zb 97:2
e Ebr 12:18-21

**19:5** *Au "mali yangu ninayothamini sana."

**19:13** *Labda angechomwa kwa mkuki.
**19:15** *Tnn., "Msimkaribie mwanamke."

**17** Sasa Musa akawatoa watu
nje ya kambi ili wakutane na
Mungu wa kweli, nao wakasi-
mama mahali pao chini ya mli-
ma. **18** Mlima Sinai ulifuka
moshi kila mahali, kwa saba-
bu Yehova alishuka juu yake
katika moto;[a] na moshi huo
ulikuwa ukipaa kama mo-
shi wa tanuru,* na mlima wote
ulikuwa ukitetemeka kwa
nguvu sana.[b] **19** Sauti ya pe-
mbe ilipozidi kuongezeka zai-
di na zaidi, Musa akaongea,
na sauti ya Mungu wa kweli
ikamjibu.

**20** Kwa hiyo Yehova aka-
shuka juu ya kilele cha Mlima
Sinai. Kisha Yehova akamwi-
ta Musa apande juu mlima-
ni, naye Musa akapanda mli-
mani.[c] **21** Sasa Yehova aka-
mwambia Musa: “Shuka chi-
ni ukawaonye watu wasijaribu
kuvuka mpaka kuja kuni-
tazama mimi, Yehova, la si-
vyo wengi wao wataangamia.
**22** Nao makuhani wanaonika-
ribia mimi Yehova kwa uka-
waida, wanapaswa kujita-
kasa, ili mimi, Yehova, nisi-
waangamize.”[d] **23** Basi Musa
akamwambia Yehova: “Watu
hawawezi kuukaribia Mlima
Sinai kwa sababu tayari uli-
tuonya, uliponiambia, ‘Weka
mipaka kuzunguka mlima
huu, ili uwe mtakatifu.’”[e]
**24** Hata hivyo, Yehova aka-
mwambia: “Nenda, shuka chi-
ni, na urudi juu, wewe pamoja
na Haruni, lakini usiwaruhusu
makuhani na watu wavuke
mpaka na kunikaribia mimi
Yehova, ili nisiwaangami-
ze.”[f] **25** Basi Musa akashu-
ka na kuwaambia watu mane-
no hayo.

**20** Kisha Mungu akasema
maneno haya yote:[a]

**2** “Mimi ni Yehova Mungu
wako, niliyekutoa katika nchi
ya Misri, kutoka katika nyu-
mba ya utumwa.[b] **3** Usiwe
na miungu mingine yoyote ila
mimi.*[c]

**4** “Usijitengenezee sanamu
ya kuchongwa au mfano wa*
kitu chochote kilicho juu mbi-
nguni au kilicho chini duniani
au kilicho ndani ya maji chi-
ni ya dunia.[d] **5** Usiviinamie
wala kushawishiwa kuviabu-
du,[e] kwa sababu mimi, Yeho-
va Mungu wako, ni Mungu ni-
nayetaka watu waniabudu
mimi peke yangu,[f] nami hu-
waadhibu watoto kwa sababu
ya makosa ya baba zao, ku-
fikia kizazi cha tatu na kiza-
zi cha nne cha wale wanao-
nichukia, **6** lakini ninawate-
ndea kwa upendo mshikama-
nifu watu wanaonipenda na
kushika amri zangu, kufikia
kizazi cha elfu cha watu hao.[g]

**7** “Usilitumie jina langu
mimi, Yehova Mungu wako,
kwa njia isiyofaa,[h] kwa maa-
na mimi, Yehova, sitakosa ku-
mwadhibu yule anayelitumia
jina langu kwa njia isiyofaa.[i]

**8** “Ikumbuke siku ya Saba-
to na uione kuwa takatifu.[j]
**9** Fanya shughuli na kazi
zako zote kwa siku sita,[k]
**10** lakini siku ya saba ni sa-
bato kwa Yehova Mungu wako.
Usifanye kazi yoyote, wewe
wala mwana wako wala binti
yako wala mtumwa wako wala
kijakazi wako wala mnyama
wako wa kufugwa wala mge-
ni aliye katika makazi* yako.[l]

---

**19:18** * Au “kalibu.”

**20:3** * Au “na kuniasi mimi.” Tnn., “dhidi ya uso wangu.” **20:4** * Au “umbo la.” **20:10** * Tnn., “malango.”

---

**SURA YA 19**
*a* Kut 24:17; Kum 4:11, 12; 2Nya 7:1-3
*b* Zb 68:8
*c* Kut 24:12
*d* Law 10:1, 2; 1Nya 13:10
*e* Kut 19:12
*f* Hes 16:19, 35

**Safu ya 2**

**SURA YA 20**
*a* Kum 5:22; Mdo 7:38
*b* Kum 5:6; Ho 13:4
*c* Kum 5:7-10
*d* Law 26:1; Kum 4:15, 16; Isa 40:25; Mdo 17:29
*e* Kut 23:24; 1Ko 10:20; 1Yo 5:21
*f* Kut 34:14; Mt 4:10; Lu 10:27
*g* Mhu 12:13
*h* Law 19:12
*i* Law 24:15, 16; Kum 5:11
*j* Kut 16:23; Kut 31:13, 14; Kum 5:12-14
*k* Kut 23:12
*l* Kut 16:29; Kut 34:21

**11** Kwa maana kwa siku sita
mimi, Yehova, niliumba mbi-
ngu na dunia, bahari, na vitu
vyote vilivyomo, nami nikaa-
nza kupumzika siku ya saba.[a]
Ndiyo sababu mimi Yehova ni-
liibariki siku ya Sabato na kui-
fanya kuwa takatifu.
**12** "Mheshimu baba yako
na mama yako[b] ili uishi muda
mrefu katika nchi ambayo
mimi Yehova Mungu wako ni-
nakupa.[c]
**13** "Usiue.[d]
**14** "Usifanye uzinzi.[e]
**15** "Usiibe.[f]
**16** "Usitoe ushahidi wa
uwongo dhidi ya jirani yako.[g]
**17** "Usiitamani nyumba ya
jirani yako. Usimtamani mke
wa jirani yako[h] wala mtumwa
wake wala kijakazi wake wala
ng'ombe dume wake wala pu-
nda wake wala kitu chochote
cha jirani yako."[i]
**18** Sasa watu wote waliku-
wa wakishuhudia ngurumo na
radi, sauti ya pembe, na mli-
ma ukifuka moshi; na wali-
poona mambo hayo walite-
temeka na kusimama mbali.[j]
**19** Basi wakamwambia Musa:
"Wewe ongea nasi, tutasiki-
liza, lakini Mungu asiongee
nasi tusije tukafa."[k] **20** Kwa
hiyo Musa akawaambia watu:
"Msiogope, kwa sababu Mu-
ngu wa kweli amekuja kuwa-
jaribu,[l] ili mwendelee kumwo-
gopa, msitende dhambi."[m]
**21** Kwa hiyo watu wakaende-
lea kusimama mbali, lakini
Musa akalikaribia lile wingu
jeusi mahali alipokuwa Mungu
wa kweli.[n]
**22** Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa: "Hivi ndivyo
utakavyowaambia Waisraeli,
'Mmejionea wenyewe kwamba
nimezungumza nanyi kutoka
mbinguni.[a] **23** Msijitengene-
zee miungu ya fedha na kuia-
budu huku mkiniabudu mimi,
wala msijitengenezee miu-
ngu ya dhahabu.[b] **24** Mtani-
jengea madhabahu ya udongo,
na juu yake mtanitolea dhabi-
hu zenu za kuteketezwa, dha-
bihu zenu za ushirika,* ko-
ndoo, mbuzi, na ng'ombe
wenu. Mahali popote nitaka-
pochagua jina langu likumbu-
kwe,[c] nitawajia, nami nitawa-
bariki. **25** Ikiwa mtanijengea
madhabahu ya mawe, msiije-
nge kwa mawe yaliyokatwa
kwa vifaa.*[d] Kwa maana
mkiyachonga kwa tindo, mtai-
tia madhabahu hiyo unajisi.
**26** Nanyi msipande madhaba-
hu yangu kwa ngazi, ili sehe-
mu zenu za siri zisionekane*
juu yake.'

**21** "Hizi ndizo sheria uta-
kazowapa* Waisraeli:[e]
**2** "Ukimnunua mtumwa
Mwebrania,[f] atakuwa mtumwa
kwa miaka sita, lakini mwa-
ka wa saba, utamweka huru,
naye hatalipa chochote.[g]
**3** Ikiwa alikuja peke yake,
ataondoka peke yake. Ikiwa
ana mke, basi mke wake ana-
paswa kuondoka naye. **4** Iki-
wa bwana wake atampa mke,
na mke huyo amzalie wana
au mabinti, mke huyo na wa-
toto wake watakuwa mali ya
bwana wake, na mtumwa huyo
ataondoka peke yake.[h] **5** La-
kini mtumwa huyo akisisiti-
za hivi: 'Nampenda bwana
wangu, mke wangu, na wana-
ngu; sitaki kuachiliwa huru,'[i]
**6** ni lazima bwana wake amle-

**SURA YA 20**
*a* Mwa 2:2
*b* Kut 21:15, Law 19:3, Met 1:8
*c* Kum 5:16, Mt 15:4, Efe 6:2, 3
*d* Mwa 9:6, Kum 5:17, Yak 2:11, 1Yo 3:15, Ufu 21:8
*e* Mwa 39:7-9, Kum 5:18, Met 6:32, Mt 5:27, 28, Ro 13:9, 1Ko 6:18, Ebr 13:4
*f* Law 19:11, Kum 5:19, Mk 10:19, 1Ko 6:9, 10, Efe 4:28
*g* Law 19:16, Kum 5:20, Kum 19:16-19
*h* Mt 5:28
*i* Kum 5:21, Ro 7:7
*j* Kut 19:16, Ebr 12:18, 19
*k* Mdo 7:38, Gal 3:19
*l* Kum 8:2
*m* Yos 24:14, Ayu 28:28, Met 1:7
*n* Kum 5:5, Zb 97:2

**Safu ya 2**
*a* Kum 4:36, Ne 9:13
*b* Mdo 17:29
*c* Kum 12:5, 6, 2Nya 6:6
*d* Kum 27:5, Yos 8:30, 31

**SURA YA 21**
*e* Kut 24:3, Kum 4:14
*f* Law 25:39, 40
*g* Kum 15:12
*h* Kum 15:12
*i* Kum 15:16, 17

**20:24** *Au "matoleo yenu ya amani." **20:25** *Au "yaliyochongwa." **20:26** *Tnn., "uchi wenu usionekane." **21:1** *Tnn., "Haya ndiyo maamuzi ya hukumu utakayowapa."

te mbele za Mungu wa kwe-
li. Kisha bwana huyo atamle-
ta kwenye mlango au kwenye
mwimo wa mlango na kulito-
boa sikio lake kwa sindano,
naye atakuwa mtumwa wake
maisha yake yote.
**7** “Mtu akimuuza binti yake
kuwa mtumwa, hataondoka
kama mtumwa wa kiume ana-
vyoondoka. **8** Ikiwa bwana
wake hapendezwi naye na ha-
taki awe suria wake, lakini aa-
mue kumuuza kwa mtu mwi-
ngine,* bwana huyo hana
haki ya kumuuza kwa wageni
kwa sababu amemsaliti mtu-
mwa huyo. **9** Akimchagua
awe mke wa mwanawe, anapa-
swa kumpa haki anazostahi-
li kama binti yake. **10** Ikiwa
ataoa mke mwingine, hapaswi
kumpunguzia mke huyo wa
kwanza chakula, mavazi, na
haki yake ya ndoa.[a] **11** Ikiwa
hatampa mambo hayo mata-
tu, basi mtumwa huyo wa kike
ataondoka bila kulipa pesa
zozote.
**12** “Yeyote anayempiga mtu
na kumuua lazima auawe.[b]
**13** Lakini ikiwa alimuua bila
kukusudia na Mungu wa kwe-
li akaruhusu jambo hilo lito-
kee, basi nitawaonyesha ma-
hali anapoweza kukimbilia.[c]
**14** Mtu akimkasirikia vika-
li mwenzake na kumuua
bila kukusudia,[d] mtu huyo la-
zima afe hata ikiwalazimu ku-
mwondoa kwenye madhabahu
yangu.[e] **15** Mtu anayempiga
baba yake au mama yake lazi-
ma auawe.[f]
**16** “Yeyote anayemteka nya-
ra mtu mwingine[g] na kumuuza
au akipatikana amemzuilia,[h]
lazima auawe.[i]
**17** “Yeyote anayemlaani
baba yake au mama yake lazi-
ma auawe.[a]
**18** “Hivi ndivyo mtakavyo-
fanya wanaume wakigombana
na mmoja wao ampige mwen-
zake kwa jiwe au ngumi* laki-
ni asimuue bali amjeruhi
hivi kwamba ashindwe kuto-
ka kitandani: **19** Ikiwa ana-
weza kutoka kitandani na ku-
tembea nje kwa kutumia fi-
mbo, basi yule aliyempiga ha-
taadhibiwa. Atamlipa tu fidia
kwa ajili ya wakati aliopote-
za alipokuwa kitandani mpa-
ka atakapopona kabisa.
**20** “Mtu akimpiga kwa
fimbo mtumwa wake wa kiu-
me au wa kike naye afie mi-
kononi mwake, ni lazima mtu-
mwa huyo alipiziwe kisasi.[b]
**21** Hata hivyo, mtumwa huyo
akiendelea kuishi kwa siku
moja au siku mbili, hatalipi-
ziwa kisasi, kwa sababu ali-
nunuliwa kwa pesa za bwa-
na wake.
**22** “Wanaume wakipamba-
na na kumuumiza mwanamke
mwenye mimba naye azae
kabla ya wakati*[c] lakini kifo
kisitokee,# yule aliyemuumiza
atalipa hasara atakayodaiwa
na mume wa mwanamke huyo;
naye atalipa kupitia waamu-
zi.[d] **23** Lakini kifo kikitokea,
basi ni lazima mlipe uhai
kwa uhai,*[e] **24** jicho kwa ji-
cho, jino kwa jino, mkono
kwa mkono, mguu kwa mguu,[f]
**25** alama ya moto kwa alama
ya moto, jeraha kwa jeraha,
pigo kwa pigo.
**26** “Mtu akilipiga jicho la
mtumwa wake wa kiume au

**SURA YA 21**
a 1Ko 7:3
b Mwa 9:6; Hes 35:30; Mt 5:21
c Hes 35:11; Hes 35:22-25; Kum 4:42; Kum 19:3-5; Yos 20:7-9
d Hes 15:30
e Kum 19:11, 12; 1Fa 1:50; 1Fa 2:29; 1Yo 3:15
f Kut 20:12
g Mwa 40:15
h Mwa 37:28
i Kum 24:7

**Safu ya 2**
a Law 20:9; Met 20:20; Met 30:11, 17; Mt 15:4
b Mwa 9:5, 6; Law 24:17
c Zb 139:16; Yer 1:5
d Kut 18:25, 26; Kum 16:18; Kum 17:8
e Mwa 9:6; Law 24:17; Hes 35:31; Ufu 21:8
f Law 24:20; Mt 5:38

**21:8** *Tnn., “akombolewe.”

**21:18** *Au labda, “kwa kifaa.” **21:22** *Tnn., “na watoto wake watoke tumboni.” #Au “na kusiwepo na majeraha mabaya.” **21:23** *Au “nafsi kwa nafsi.”

jicho la mtumwa wake wa kike
na kuliharibu, atamwachilia
huru mtumwa huyo ili kufidia
jicho lake.[a] **27** Naye akimpi-
ga na kumng’oa jino mtumwa
wake wa kiume au wa kike,
atamwachilia huru mtumwa
huyo ili kufidia jino lake.

**28** “Ng’ombe dume akimpi-
ga pembe mwanamume au
mwanamke na kumuua, ng’o-
mbe dume huyo atauawa
kwa kupigwa mawe[b] na nya-
ma yake haipaswi kuliwa;
lakini mwenye ng’ombe dume
huyo hataadhibiwa. **29** La-
kini ikiwa ng’ombe dume ali-
zoea kuwapiga watu pembe
na mwenyewe akaonywa la-
kini hakumfunga, naye amuue
mwanamume au mwanamke,
ng’ombe dume huyo anapa-
swa kupigwa mawe na mwe-
nye ng’ombe dume huyo ana-
paswa kuuawa pia. **30** Ikiwa
atadaiwa fidia,* atalipa cho-
chote atakachodaiwa ili kuko-
mboa uhai wake.# **31** Ng’o-
mbe dume huyo akimpiga pe-
mbe mtoto wa kiume au wa
kike, mwenye ng’ombe dume
huyo atatendewa kulinga-
na na sheria hii. **32** Ng’ombe
dume huyo akimpiga pembe
mtumwa wa kiume au wa kike,
mwenye ng’ombe dume huyo
atamlipa bwana wa mtumwa
huyo shekeli 30,* na ng’ombe
dume huyo atauawa kwa kupi-
gwa mawe.

**33** “Mtu akiacha shimo wazi
au akichimba shimo na
kukosa kulifunika, na ng’o-
mbe dume au punda aangu-
ke humo, **34** mwenye shi-
mo hilo atalipa fidia.[c] Atamli-
pa mwenye mnyama huyo, na
mnyama aliyekufa atakuwa
wake. **35** Ng’ombe dume aki-
muumiza na kumuua ng’ombe
dume wa mtu mwingine, basi
watamuuza ng’ombe dume ali-
ye hai na kugawana pesa
hizo; wanapaswa pia kugawa-
na ng’ombe aliyekufa. **36** Au
ikiwa ilijulikana kwamba ng’o-
mbe dume alizoea kupiga kwa
pembe lakini mwenye ng’o-
mbe dume huyo hakumfunga,
lazima alipe ng’ombe dume
kwa ng’ombe dume, kisha
ng’ombe dume aliyekufa ata-
kuwa wake.

**22** “Mtu akiiba ng’ombe
dume au kondoo na ku-
mchinja au kumuuza, atalipa
ng’ombe dume watano kwa
ajili ya ng’ombe dume huyo
na kondoo wanne kwa ajili ya
kondoo huyo.[a]

**2** (“Mwizi[b] akipatikana aki-
vunja nyumba kisha apigwe
na kufa, aliyemuua hataku-
wa na hatia ya damu. **3** La-
kini jambo hilo likitokea baa-
da ya jua kuchomoza, ataku-
wa na hatia ya damu.)

“Anapaswa kulipa. Ikiwa
hana chochote, basi atau-
zwa ili kulipia vitu alivyoiba.
**4** Kama mnyama aliyeibwa
anapatikana akiwa hai miko-
noni mwake, awe ni ng’ombe
dume au punda au kondoo,
anapaswa kulipa mara mbili.

**5** “Mtu yeyote akiwalisha
wanyama wake katika shamba
au shamba la mizabibu la mtu
mwingine, atalipa kwa mazao
bora ya shamba lake mwenye-
we au mazao bora ya shamba
lake mwenyewe la mizabibu.

**6** “Moto ukiwaka na kuenea
katika vichaka vya miiba na
kuteketeza masuke au nafa-
ka iliyo shambani au shamba,

---

**21:30** *Au “ridhaa.” #Au “nafsi yake.”
**21:32** *Shekeli moja ilikuwa na uzito wa gramu 11.4. Angalia Nyongeza B14.

SURA YA 21
*a* Efe 6:9; Kol 4:1
*b* Mwa 9:5; Hes 35:33
*c* Kut 22:6; Kut 22:14; Kum 22:8

Safu ya 2

SURA YA 22
*a* 2Sa 12:6; Lu 19:8
*b* Kut 20:15

yule aliyewasha moto huo la-
zima alipie kilichoteketea.
**7** “Mtu akimpa jirani yake
pesa au vitu amtunzie, navyo
viibwe kutoka katika nyumba
ya jirani huyo, mwizi akipati-
kana, lazima alipe mara
mbili.[a] **8** Mwizi asipopati-
kana, mwenye nyumba atale-
twa mbele za Mungu wa kwe-
li[b] ili ithibitishwe ikiwa alichu-
kua vitu vya jirani yake au la.
**9** Katika visa vyote vya ku-
miliki vitu isivyo halali, iwe
ni ng’ombe dume, punda, ko-
ndoo, nguo, au kitu chocho-
te kilichopotea ambacho hue-
nda mtu akasema, ‘Hiki ni
changu!’ wote wawili wataleta
kesi yao mbele za Mungu wa
kweli.[c] Yule ambaye Mungu
atasema ana hatia atamlipa ji-
rani yake mara mbili.[d]
**10** “Mtu akimpa jirani yake
punda au ng’ombe dume au
kondoo au mnyama yeyote wa
kufugwa amtunzie, kisha
mnyama huyo afe au alema-
zwe au achukuliwe bila mtu
yeyote kuona, **11** yule aliye-
pewa mali hiyo ataapa mbe-
le za Yehova kwamba haku-
chukua mali ya jirani yake; na
mwenye mali anapaswa kuku-
bali jambo hilo. Mtu huyo ha-
talipa chochote.[e] **12** Lakini
ikiwa mnyama huyo ameibwa
kutoka kwake, atamlipa mwe-
nye mnyama huyo. **13** Ikiwa
mnyama huyo aliraruliwa na
mnyama wa mwituni, atamle-
ta kama ushahidi. Hatalipia
kitu kilichoraruliwa na mnya-
ma wa mwituni.
**14** “Lakini mtu yeyote akia-
zima mnyama kutoka kwa ji-
rani yake, na mnyama huyo
alemazwe au afe wakati mwe-
nyewe hayupo, aliyeazima
mnyama huyo lazima alipe.
**15** Ikiwa mwenyewe yupo, ali-
yeazima hatalipa. Ikiwa mnya-
ma huyo alikodiwa, pesa iliyo-
lipwa ili kumkodi ndiyo itaka-
yokuwa malipo yake.
**16** “Sasa mwanamume aki-
mtongoza bikira ambaye ha-
jachumbiwa kisha alale naye,
lazima alipe mahari ili msi-
chana huyo awe mke wake.[a]
**17** Baba yake akikataa kabisa
kumpa msichana huyo, mwa-
namume huyo atalipa kiasi
cha pesa kinacholingana na
mahari.
**18** “Hampaswi kumwacha
mwanamke mchawi aishi.[b]
**19** “Mtu yeyote anayefanya
ngono na mnyama lazima
auawe.[c]
**20** “Mtu yeyote anayetoa
dhabihu kwa miungu mingine
isipokuwa kwa Yehova peke
yake lazima auawe.[d]
**21** “Msimtese wala kumka-
ndamiza mkaaji mgeni,[e] kwa
sababu ninyi mlikuwa wakaa-
ji wageni katika nchi ya Misri.[f]
**22** “Msimtese mjane wala
yatima.[g] **23** Mkimtesa hata
kidogo, naye anililie, haki-
ka nitasikia kilio chake;[h]
**24** nami nitawaka hasira,
nami nitawaua kwa upanga,
na wake zenu watakuwa waja-
ne, na watoto wenu watakuwa
mayatima.
**25** “Ukimkopesha pesa mtu
yeyote maskini miongoni mwa
watu wangu, mtu anayeishi
nawe, usiwe kama mtu anaye-
mkopesha pesa.* Hupaswi ku-
mtoza riba.[i]
**26** “Ukichukua nguo ya ji-
rani yako kuwa dhamana ya
mkopo,*[j] unapaswa kumrudi-
shia kabla ya jua kutua.

**22:25** *Au “mla riba.” **22:26** *Au “re-
hani.”

**SURA YA 22**
*a* Kut 22:4
*b* Kum 16:18, Kum 19:17
*c* Kum 16:18, Kum 25:1
*d* Kut 22:4
*e* Law 6:2-5

**Safu ya 2**
*a* Kum 22:28, 29
*b* Law 19:26, Law 20:6, Kum 18:10-12, 1Sa 28:3, Gal 5:20, Ufu 22:15
*c* Law 18:23, Law 20:15, Kum 27:21
*d* Hes 25:3, 1Fa 18:40, 1Ko 10:20
*e* Law 25:35
*f* Law 19:33, 34, Kum 10:19
*g* Kum 27:19, Yak 1:27
*h* Zb 10:18, Yak 5:4
*i* Law 25:35, 36, Kum 23:19, Lu 6:34, 35
*j* Kum 24:6

**27** Kwa sababu hiyo ndiyo
nguo pekee aliyo nayo ya kuji-
funika, nguo ya kufunika mwi-
li wake,* atajifunikia nini ana-
polala?[a] Akinililia, hakika ni-
tasikia, kwa sababu mimi ni
mwenye huruma.#[b]
**28** “Usimtukane Mungu[c]
wala kumlaani kiongozi* mi-
ongoni mwa watu wako.[d]
**29** “Usisite kutoa matoleo
kutoka katika mazao yako me-
ngi na kutoka kwenye mafu-
riko ya mashinikizo yako.*[e]
Unapaswa kunipa mzaliwa
wa kwanza kati ya wanao.[f]
**30** Hivi ndivyo utakavyofanya
kuhusu ng’ombe dume wako
na kondoo wako:[g] Atakaa
na mama yake kwa siku saba.
Siku ya nane, utanipa mimi.[h]
**31** “Mnapaswa kujithibiti-
sha wenyewe kuwa watu wata-
katifu mbele zangu,[i] nanyi ha-
mpaswi kula nyama ya mnya-
ma yeyote ambaye ameraruli-
wa na mnyama wa mwituni.[j]
Mnapaswa kuwatupia mbwa
nyama hiyo.

**23** “Usieneze habari za
uwongo.[k] Usishirikiane
na mtu mwovu kwa kutoa
ushahidi utakaowadhuru we-
ngine.[l] **2** Usiufuate umati ili
kutenda maovu, wala usipoto-
she haki kwa kutoa ushahidi
wa uwongo ili uunge mkono
umati.* **3** Usionyeshe upe-
ndeleo katika kesi ya mtu ma-
skini.[m]
**4** “Ukikutana na ng’ombe
dume au punda wa adui yako
akitangatanga, unapaswa ku-
mrudisha kwake.[n] **5** Uki-
mwona punda wa mtu anaye-
kuchukia amelemewa na mzi-
go na kuanguka, usimpuuze
na kwenda zako. Unapaswa
kumsaidia kufungua mnyama
huyo.[a]
**6** “Usipotoshe uamuzi wa
kesi ya maskini aliye miongo-
ni mwenu.[b]
**7** “Jiepushe kabisa na shta-
ka* la uwongo, na usimuue
mtu asiye na hatia na pia
mwadilifu, kwa maana sita-
mtangaza mwovu kuwa mwa-
dilifu.#[c]
**8** “Hupaswi kukubali ru-
shwa, kwa maana rushwa
huwapofusha watu wanaoo-
na vizuri na inaweza kupo-
tosha maneno ya watu wenye
haki.[d]
**9** “Hupaswi kumkandamiza
mkaaji mgeni. Mnajua jinsi
mgeni anavyohisi,* kwa saba-
bu mlikuwa wakaaji wageni
katika nchi ya Misri.[e]
**10** “Kwa miaka sita utapa-
nda mbegu katika shamba
lako na kuvuna mazao yake.[f]
**11** Lakini mwaka wa saba hu-
talilima, utaliacha lipumzike,
nao maskini walio miongoni
mwa watu wako watapata cha-
kula humo, na watakachoa-
cha kitaliwa na wanyama wa
mwituni. Hivyo ndivyo utaka-
vyolifanyia shamba lako la mi-
zabibu na shamba lako la mi-
zeituni.
**12** “Kwa siku sita utafanya
kazi zako; lakini siku ya saba
hutafanya kazi, ili ng’ombe
dume wako na punda wako
wapumzike na mwana wa ki-
jakazi wako na mkaaji mgeni
waweze kujiburudisha.[g]

---

**22:27** *Tnn., “ngozi yake.” #Au “neema.” **22:28** *Au “mtawala.” **22:29** *Yaani, mashinikizo ya mafuta na mashinikizo ya divai. **23:2** *Au “ushahidi unaoungwa mkono na wengi.”

**23:7** *Tnn., “neno.” #Au “sitamwondolea mashtaka mtu mwovu.” **23:9** *Au “Mnajua maisha (nafsi) ya mgeni.”

---

SURA YA 22
*a* Kum 24:13
*b* Kum 10:18; Zb 34:6
*c* Law 24:11, 14
*d* Mhu 10:20; Mdo 23:5; Yud 8
*e* Met 3:9; 2Ko 9:7
*f* Kut 13:2
*g* Kum 15:19
*h* Law 22:27
*i* Law 19:2; Hes 15:40; 1Pe 1:15
*j* Law 22:3, 8

SURA YA 23
*k* Law 19:16; Met 6:16, 19
*l* Kum 19:18, 19; Met 19:5
*m* Law 19:15
*n* Met 25:21; 1Th 5:15

Safu ya 2
*a* Kum 22:4; Lu 6:27; Ro 12:21
*b* Kum 16:19; 2Nya 19:7
*c* Met 17:15; Ro 1:18; Ro 2:6
*d* Mhu 7:7
*e* Law 19:34
*f* Law 25:3, 4
*g* Kut 20:9, 10; Kum 5:14

**13** “Unapaswa kuwa mwa-
ngalifu kufanya mambo yote
niliyokuambia,[a] nawe hupaswi
kutaja majina ya miungu mi-
ngine; yasisikike midomoni*[b]
mwako.
**14** “Unapaswa kunifanyia
sherehe mara tatu kwa mwa-
ka.[c] **15** Utaadhimisha She-
rehe ya Mikate Isiyo na Cha-
chu.[d] Utakula mikate isiyo na
chachu kwa siku saba, kama
nilivyokuamuru, wakati ulio-
wekwa katika mwezi wa Abi-
bu,*[e] kwa sababu ulitoka Mis-
ri wakati huo. Mtu yeyote asije
mbele zangu mikono mitupu.[f]
**16** Pia, unapaswa kuadhimi-
sha Sherehe ya Mavuno* ya
matunda ya kwanza yaliyoi-
va# ya kazi zako, na ya vitu
unavyopanda shambani;[g] na
Sherehe ya Kukusanya△ mwi-
shoni mwa mwaka, unapoku-
sanya mazao ya kazi zako.[h]
**17** Mara tatu kwa mwaka wa-
naume wako wote wanapaswa
kuja mbele za Bwana wa kwe-
li, Yehova.[i]
**18** “Hupaswi kutoa damu
ya dhabihu yangu pamoja na
kitu chochote kilichotiwa cha-
chu. Na dhabihu za mafuta zi-
nazotolewa katika sherehe za-
ngu hazipaswi kukaa usiku
kucha mpaka asubuhi.
**19** “Unapaswa kuleta kati-
ka nyumba yangu mimi, Yeho-
va Mungu wako, mazao bora
ya kwanza yaliyokomaa* ya
ardhi yako.[j]
“Usimchemshe mwanambuzi
katika maziwa ya mama yake.[k]

**20** “Ninamtuma malaika
awatangulie[a] ili awalinde safa-
rini na kuwapeleka mahali ni-
lipotayarisha.[b] **21** Msikilize-
ni, na mtii sauti yake. Msi-
mwasi, kwa maana hata-
wasamehe maasi yenu,[c] kwa
sababu jina langu limo ndani
yake. **22** Hata hivyo, mkiitii
kabisa sauti yake na kufanya
yote ninayowaambia, nitaku-
wa adui wa maadui wenu na
kuwapinga wale wanaowapi-
nga. **23** Kwa maana malaika
wangu atawatangulia na ku-
wapeleka katika nchi ya Waa-
mori, Wahiti, Waperizi, Wa-
kanaani, Wahivi, na Waye-
busi, nami nitawaangami-
za.[d] **24** Hampaswi kuiinamia
miungu yao wala kushawishi-
wa kuiabudu, nanyi hampa-
swi kuiga mazoea yao.[e] Bada-
la yake, mnapaswa kuharibu
kabisa sanamu zao na kuvu-
njavunja nguzo zao takati-
fu.[f] **25** Mnapaswa kunitumi-
kia mimi, Yehova Mungu
wenu,[g] nami nitabariki mka-
te wenu na maji yenu.[h] Nitao-
ndoa magonjwa miongoni
mwenu.[i] **26** Hakuna mwana-
mke katika nchi yenu ambaye
mimba yake itaharibika wala
atakayekuwa tasa,[j] nami nita-
wapa maisha marefu.*
**27** “Nitafanya watu wanio-
gope hata kabla hamjafika,[k]
nami nitawavuruga watu wote
mtakaokutana nao, nami ni-
tawafanya maadui wenu wote
washindwe na kukimbia.*[l]
**28** Nitawafanya Wahivi, Wa-
kanaani, na Wahiti wavu-
njike moyo* kabla hamjafika,[m]

---

**23:13** * Tnn., “kinywani.” **23:15** * Angalia Nyongeza B15. **23:16** * Pia inaitwa Sherehe ya Majuma, au Pentekoste. # Au “mazao ya kwanza yaliyokomaa.” △ Pia inaitwa Sherehe ya Vibanda (Mahema). **23:19** * Au “matunda ya kwanza bora yaliyoiva.”

**23:26** * Au “nitafanya idadi ya siku zenu iwe kamili.” **23:27** * Au “nitawafanya maadui wenu wote wawageuzie mgongo.” **23:28** * Au labda, “washikwe na wasiwasi; waogope.”

SURA YA 23
a Kum 4:9
b Kum 12:3; Yos 23:6, 7
c Kum 16:16
d Law 23:6; Lu 22:7
e Kut 12:18
f Kum 16:17
g Hes 28:26; Kum 16:9, 10; Mdo 2:1
h Kum 16:13; Ne 8:14; Yoh 7:2
i Kum 12:5, 6
j Hes 18:8, 12; 1Ko 15:20
k Kum 14:21; Met 12:10

Safu ya 2
a Kut 14:19
b Hes 20:16
c Hes 14:35; Yos 24:19
d Kut 34:11; Yos 5:13, 14; Yos 24:8
e Kut 20:5; Law 18:3; Kum 12:30; 2Nya 33:2
f Kut 20:3; Hes 33:52
g Kum 6:13; Kum 10:12; Yos 22:5; Mt 4:10
h Kum 7:13
i Kum 7:15
j Kum 7:14; Kum 28:4
k Kum 2:25; Yos 2:9
l Kum 7:23, 24
m Kum 7:20; Yos 2:11

nao watawakimbia.[a] **29** Sita-
wafukuza watoke mbele yenu
kwa mwaka mmoja, ili nchi isi-
baki ukiwa na wanyama wa
mwituni waongezeke na ku-
washambulia.[b] **30** Nitawafu-
kuza hatua kwa hatua kuto-
ka mbele yenu, mpaka mtaka-
poongezeka na kuwa wengi na
kuimiliki nchi hiyo.[c]

**31** “Nitaweka mpaka wenu
kuanzia Bahari Nyekundu
mpaka bahari ya Wafilisti na
kuanzia nyikani mpaka kwe-
nye Mto Efrati;[d] kwa maa-
na nitawatia wakaaji wa nchi
hiyo mikononi mwenu, na-
nyi mtawafukuza kutoka mbe-
le yenu.[e] **32** Hampaswi kufa-
nya agano pamoja nao wala na
miungu yao.[f] **33** Hawapaswi
kuishi katika nchi yenu, wa-
sije wakasababisha mnitendee
dhambi. Mkiiabudu miungu
yao, kwa hakika itakuwa mte-
go kwenu.”[g]

**24** Kisha akamwambia Musa:
“Panda uje kwangu
mimi Yehova, wewe na Haruni,
Nadabu na Abihu,[h] na wazee
70 wa Israeli, nanyi mwiname
chini mkiwa mbali. **2** Musa
anapaswa kunikaribia mimi,
Yehova, akiwa peke yake; la-
kini wale wengine hawapaswi
kunikaribia, na watu hawapa-
swi kupanda pamoja naye.”[i]

**3** Kisha Musa akaja na ku-
waambia watu maneno yote
ya Yehova na sheria zote,*[j]
na watu wote wakajibu hivi
kwa sauti moja: “Maneno
yote ambayo Yehova amese-
ma, tuko tayari kuyafanya.”[k]
**4** Basi Musa akaandika ma-
neno yote ya Yehova.[l] Kisha
akaamka asubuhi na mapema
na kujenga madhabahu kwe-
nye sehemu ya chini ya mli-
ma huo na nguzo 12 kulinga-
na na idadi ya makabila 12 ya
Israeli. **5** Baada ya hayo aka-
watuma wanaume vijana Wa-
israeli, nao wakatoa dhabi-
hu za kuteketezwa na dhabi-
hu za ng’ombe dume ili ziwe
dhabihu za ushirika[a] kwa Ye-
hova. **6** Kisha Musa akachu-
kua nusu ya damu ya wanya-
ma hao na kuitia ndani ya ma-
bakuli, na nusu ya damu hiyo
akainyunyiza kwenye madha-
bahu. **7** Halafu akachukua
kitabu cha agano na kuwaso-
mea watu kwa sauti.[b] Nao wa-
kasema: “Mambo yote amba-
yo Yehova amesema tuko ta-
yari kuyafanya, nasi tutatii.”[c]
**8** Basi Musa akachukua damu
akawanyunyizia watu[d] na ku-
sema: “Hii ndiyo damu ya aga-
no ambalo Yehova amefanya
pamoja nanyi kulingana na
maneno hayo yote.”[e]

**9** Musa na Haruni, Nada-
bu na Abihu, na wazee 70
wa Israeli wakapanda mlima-
ni, **10** nao wakamwona Mu-
ngu wa Israeli.[f] Chini ya
miguu yake palikuwa na kitu
kilichoonekana kama saka-
fu ya yakuti, nacho kilikuwa
safi kama mbingu zenyewe.[g]
**11** Hakuwadhuru wanaume
hao wenye kuheshimika wa
Israeli,[h] nao walipata maono
ya Mungu wa kweli, wakala na
kunywa.

**12** Sasa Yehova akamwa-
mbia Musa: “Panda uje kwa-
ngu mlimani na ukae huku.
Nitakupa mabamba ya mawe
yenye sheria na amri nitaka-
zoandika ili kuwafundisha
watu.”[i] **13** Basi Musa akao-
ndoka pamoja na Yoshua mhu-
dumu wake,[j] naye Musa aka-
panda kwenye mlima wa

**SURA YA 23**
a Yos 24:11
b Kum 7:22
c Kum 9:4
d Mwa 15:18; Kum 1:7; Yos 1:4; 1Fa 4:21
e Amu 1:4; Amu 11:21
f Kut 34:12; Hes 25:1, 2; Kum 7:2; 2Ko 6:14
g Yos 23:12, 13; Amu 1:28; Zb 106:36

**SURA YA 24**
h Law 10:1
i Kut 20:21; Hes 12:8
j Kut 21:1; Kum 4:1
k Kum 5:27; Yos 24:22
l Kut 34:27; Kum 31:9

**Safu ya 2**
a Law 3:1; Law 7:11
b Kum 31:11; Mdo 13:15
c Kut 19:8
d Ebr 12:24
e Ebr 9:18-20
f Yoh 1:18
g Eze 1:26; Ufu 4:3
h Kut 24:1
i Kum 5:22
j Hes 11:28

**24:3** * Tnn., “maamuzi yote ya hukumu.”

Mungu wa kweli.[a] **14** Laki-
ni alikuwa amewaambia wale
wazee: "Tungojeeni hapa
mpaka tutakaporudi.[b] Haru-
ni na Huru[c] wako pamoja na-
nyi. Yeyote aliye na kesi ana-
weza kuwapelekea."[d] **15** Ndi-
po Musa akapanda mlimani
wingu lilipokuwa likiufunika
mlima huo.[e]

**16** Utukufu wa Yehova[f] ulie-
ndelea kukaa juu ya Mlima
Sinai,[g] na wingu likaufunika
kwa siku sita. Siku ya saba
akamwita Musa kutoka kati-
kati ya lile wingu. **17** Kwa
Waisraeli waliokuwa wakita-
zama, utukufu wa Yehova
ulionekana kama moto mka-
li kwenye kilele cha mlima.
**18** Ndipo Musa akaingia nda-
ni ya lile wingu na kupanda
mlimani.[h] Musa akakaa mli-
mani siku 40, mchana na
usiku.[i]

**25** Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa: **2** "Waa-
mbie Waisraeli wanitolee
mchango; mnapaswa kuchu-
kua mchango wangu kutoka
kwa kila mtu ambaye moyo
wake unamchochea kucha-
nga.[j] **3** Huu ndio mchango
utakaopokea kutoka kwao:
dhahabu,[k] fedha,[l] shaba,[m]
**4** nyuzi za bluu, sufu ya za-
mbarau,* kitambaa cha rangi
nyekundu,# kitani bora, ma-
nyoya ya mbuzi, **5** ngozi za
kondoo dume zilizotiwa rangi
nyekundu, ngozi za sili,* mbao
za mshita,[n] **6** mafuta kwa aji-
li ya taa,[o] mafuta ya zeri ya
kutengenezea mafuta yanayo-
tumiwa kutia mafuta[p] na kwa
ajili ya uvumba uliotiwa manu-
kato,[a] **7** na mawe ya shoha-
mu na mawe mengine ya kupa-
mbia efodi[b] na kifuko cha ki-
fuani.[c] **8** Mtanijengea mahali
patakatifu, nami nitakaa* mio-
ngoni mwenu.[d] **9** Mtatenge-
neza mahali hapo patakatifu,
yaani, hema la ibada pamoja
na vyombo vyake vyote, mki-
fuata kikamili kielelezo nita-
kachowaonyesha.*[e]

**10** "Mtanitengenezea sa-
nduku la mbao za mshita le-
nye urefu wa mikono miwili
na nusu* na upana wa mkono
mmoja na nusu na kimo cha
mkono mmoja na nusu.[f]
**11** Kisha utalifunika kwa
dhahabu safi.[g] Utalifunika
ndani na nje na kutengene-
za ukingo wa dhahabu kulizu-
nguka.[h] **12** Nawe utatenge-
neza pete nne za dhahabu na
kuzifunga sehemu ya juu ya
miguu yake minne, pete mbi-
li upande mmoja na pete mbi-
li upande wa pili. **13** Nawe
utatengeneza fito za mshita
na kuzifunika kwa dhahabu.[i]
**14** Utazitia fito hizo katika
zile pete zilizo kwenye pande
mbili za Sanduku ili zitumi-
we kulibeba. **15** Fito hizo zi-
takaa kwenye pete za Sandu-
ku; hazipaswi kuondolewa.[j]
**16** Nawe utaweka ndani ya sa-
nduku hilo mabamba ya usha-
hidi nitakayokupa.[k]

**17** "Utatengeneza kifuniko
cha dhahabu safi chenye ure-
fu wa mikono miwili na nusu
na upana wa mkono mmoja
na nusu.[l] **18** Nawe utatenge-
neza makerubi wawili wa dha-
habu; utawatengeneza kwa

---

**25:4** *Au "sufu iliyotiwa rangi ya zambarau." #Rangi hiyo ilitoka kwa mdudu anayeitwa kochinili. **25:5** *Mnyama wa baharini.

**25:8** *Au "nitapiga hema." **25:9** *Au "mchoro nitakaowaonyesha." **25:10** *Mkono mmoja ulilingana na sentimita 44.5 (inchi 17.5). Angalia Nyongeza B14.

---

**SURA YA 24**
*a* Kut 24:2
*b* Kut 32:1
*c* Kut 17:10
*d* Kut 18:25, 26
*e* Kut 19:9
*f* Kut 16:10; Law 9:23; Hes 16:42
*g* Kut 19:11
*h* Kut 19:20
*i* Kut 34:28; Kum 9:9

**SURA YA 25**
*j* Kut 35:4-9; 1Nya 29:9; 2Ko 9:7
*k* Kut 38:24
*l* Kut 38:25
*m* Kut 38:3; Kut 38:29
*n* Kut 36:20
*o* Kut 27:20
*p* Kut 30:23-25

**Safu ya 2**
*a* Kut 30:34, 35
*b* Kut 28:6
*c* Kut 28:15
*d* Kut 29:45; 1Fa 6:13; Ebr 9:11
*e* 1Nya 28:12; Mdo 7:44; Ebr 8:5; Ebr 9:9
*f* Kut 37:1-5
*g* Ebr 9:4
*h* Kut 30:1, 3
*i* Kut 30:1, 5; 1Nya 15:15
*j* 1Fa 8:8
*k* Kut 31:18; Kut 40:20; 1Fa 8:9; Ebr 9:4
*l* Kut 37:6-9

nyundo kwenye miisho miwi-
li ya kifuniko hicho.[a] **19** Te-
ngeneza kerubi mmoja kwe-
nye mwisho mmoja na kerubi
mwingine kwenye mwisho wa
pili wa kifuniko. **20** Makeru-
bi hao watakuwa wamenyoo-
sha mabawa yao mawili kue-
lekea juu, na hivyo kukifuni-
ka kifuniko hicho kwa maba-
wa yao,[b] nao wataelekeana.
Nyuso za makerubi hao zitata-
zama kifuniko. **21** Utakiwe-
ka kifuniko[c] hicho juu ya Sa-
nduku, na ndani ya Sanduku
utaweka mabamba ya ushahi-
di nitakayokupa. **22** Nitaku-
tokea hapo na kuzungumza
nawe kutoka juu ya kifuniko
hicho.[d] Kutoka katikati ya hao
makerubi wawili walio juu ya
sanduku la Ushahidi, nitaku-
julisha amri zote utakazowa-
pa Waisraeli.

**23** "Pia utatengeneza meza[e]
ya mbao za mshita yenye ure-
fu wa mikono miwili na upa-
na wa mkono mmoja na kimo
cha mkono mmoja na nusu.[f]
**24** Utaifunika kwa dhaha-
bu safi na kutengeneza uki-
ngo wa dhahabu kuizunguka.
**25** Utatengeneza utepe we-
nye upana wa kiganja kimoja*
kuizunguka na ukingo wa dha-
habu kuzunguka utepe huo.
**26** Utaitengenezea pete nne
za dhahabu na kuzitia kwe-
nye pembe nne za miguu yake
minne, sehemu ambazo mi-
guu hiyo minne inaungana na
meza. **27** Pete hizo zitaku-
wa karibu na utepe ili zitiwe
fito za kubebea meza hiyo.
**28** Utatengeneza fito za mshi-
ta na kuzifunika kwa dhaha-
bu, nanyi mtazitumia kubebea
meza hiyo.

**29** "Pia utatengeneza saha-
ni, vikombe, magudulia, na
mabakuli ya meza hiyo, vitu
ambavyo watatumia kumimi-
na matoleo ya vinywaji. Uta-
tengeneza vyombo hivyo kwa
dhahabu safi.[a] **30** Nawe uta-
weka mikate ya wonyesho juu
ya meza hiyo ili iwe mbele za-
ngu daima.[b]

**31** "Utatengeneza kinara
cha taa[c] cha dhahabu safi. Ki-
nara hicho cha taa kitatenge-
nezwa kwa nyundo. Sehemu
yake ya chini, shina lake, ma-
tawi yake, vikombe vyake, ma-
tumba yake, na maua yake ya-
tatengenezwa kwa kipande ki-
moja cha dhahabu.[d] **32** Kina-
ra hicho kitakuwa na matawi
sita, matawi matatu upande
mmoja na matawi matatu upa-
nde wa pili. **33** Kila tawi lita-
kuwa na vikombe vitatu vye-
nye umbo la maua ya mlozi;
kila kikombe kitakuwa na ua
na tumba lake. Hivyo ndivyo
matawi hayo sita yatakavyote-
ngenezwa kwenye shina la ki-
nara hicho cha taa. **34** Kwe-
nye shina la kinara hicho uta-
tengeneza vikombe vinne vye-
nye umbo la maua ya mlozi,
kila kikombe kitakuwa na ua
na tumba lake. **35** Kutaku-
wa na tumba chini ya jozi ya
kwanza ya matawi hayo sita,
tumba chini ya jozi ya pili, na
tumba chini ya jozi ya tatu.
**36** Matumba na matawi yake
na kinara chote cha taa kita-
tengenezwa kwa kipande ki-
moja cha dhahabu safi, kwa
kutumia nyundo.[e] **37** Utate-
ngeneza taa saba kwa ajili ya
kinara hicho, na taa hizo zi-
napowashwa zitaangaza mbe-
le ya kinara hicho.[f] **38** Koleo
zake na vyetezo vyake vitate-
ngenezwa kwa dhahabu safi.[g]

**SURA YA 25**
*a* 1Sa 4:4; Ebr 9:5
*b* 1Fa 8:7; 1Nya 28:18
*c* Kut 40:20; Ebr 9:4, 5
*d* Kut 30:6; Law 16:2; Hes 7:89; Amu 20:27; Zb 80:1
*e* Kut 40:22; Law 24:6; Hes 3:30, 31; Ebr 9:2
*f* Kut 37:10-15

**Safu ya 2**
*a* Kut 37:16; Hes 4:7; 1Fa 7:48, 50
*b* Law 24:5, 6; 1Sa 21:6; 1Nya 9:32; 2Nya 13:11; Mt 12:4
*c* Kut 40:24; 1Fa 7:48, 49; Ebr 9:2
*d* Kut 37:17-24
*e* Hes 8:4
*f* Kut 30:8; Law 24:2, 3; Hes 8:2; 2Nya 13:11
*g* Hes 4:9

---

**25:25** *Karibu sentimita 7.4 (inchi 2.9). Angalia Nyongeza B14.

**39** Kinara hicho, pamoja na
vifaa hivyo vinapaswa kute-
ngenezwa kwa talanta moja*
ya dhahabu safi. **40** Hakiki-
sha kwamba unatengeneza
vitu hivyo kwa kufuata kie-
lelezo* ulichoonyeshwa mli-
mani.[a]

**26** “Utatengeneza hema la
ibada[b] kwa vitambaa
kumi vya kitani bora kili-
chosokotwa, pia kwa nyuzi
za bluu, sufu ya zambarau,
na kitambaa cha rangi nyeku-
ndu. Utavitarizi[c] kwa micho-
ro[d] ya makerubi. **2** Kila kita-
mbaa cha hema la ibada kita-
kuwa na urefu wa mikono 28*
na upana wa mikono 4. Vita-
mbaa vyote vitakuwa na uku-
bwa uleule.[e] **3** Vitambaa vi-
tano vya hema la ibada vitau-
nganishwa pamoja na kuwa
kitambaa kimoja kirefu, na
vitambaa vile vingine vitano
vitaunganishwa pamoja na
kuwa kitambaa kimoja kire-
fu. **4** Utatengeneza vitanzi
vya nyuzi za bluu kwenye upi-
ndo wa kitambaa cha mwisho,
nawe utafanya vivyo hivyo
kwenye upindo wa kitambaa
kile kingine mahali ambapo
vitaunganishwa. **5** Utate-
ngeneza vitanzi 50 kwenye ki-
tambaa kimoja na vitanzi vi-
ngine 50 kwenye upindo wa
kitambaa cha pili ili vitanzi hi-
vyo vielekeane vitakapounga-
nishwa. **6** Nawe utatengene-
za vibanio 50 vya dhahabu na
kuunganisha vitambaa hivyo
pamoja kwa vibanio hivyo, ili
hema la ibada liwe na kita-
mbaa kimoja kizima.[a]

**7** “Pia utatengeneza vita-
mbaa vya manyoya ya mbu-
zi[b] vya kufunika hema hilo.
Utatengeneza vitambaa 11 vya
hema.[c] **8** Kila kitambaa kita-
kuwa na urefu wa mikono 30
na upana wa mikono 4. Vita-
mbaa vyote 11 vitakuwa na
ukubwa uleule. **9** Utaunga-
nisha vitambaa vitano pamo-
ja na vitambaa sita pamoja, na
kitambaa cha sita utakikunja
upande wa mbele wa hema.
**10** Kisha utatengeneza vita-
nzi 50 kwenye upindo wa kita-
mbaa cha kwanza, kwenye ki-
pande cha mwisho kabisa, na
vitanzi 50 kwenye upindo wa
kitambaa cha pili, mahali vita-
kapounganishwa. **11** Nawe
utatengeneza vibanio 50 vya
shaba na kuvitia kwenye vita-
nzi na kuunganisha vitambaa
hivyo pamoja, ili hema liwe
na kitambaa kimoja kizima.
**12** Sehemu inayobaki ya vita-
mbaa vya hema itaning’inia.
Nusu inayobaki ya kitambaa
cha hema itaning’inia upande
wa nyuma wa hema. **13** Se-
hemu inayobaki ya vitambaa
hivyo itaning’inia pande zote
za hema kwa urefu wa mkono
mmoja kila upande, ili kulifu-
nika hema.

**14** “Utatengeneza pia kifu-
niko kingine cha hema kwa
kutumia ngozi za kondoo
dume zilizotiwa rangi nyeku-
ndu na juu yake kifuniko cha
ngozi za sili.[d]

**15** “Utatengeneza viunzi
vya mbao[e] za mshita vilivyo
wima kwa ajili ya hema hilo.[f]
**16** Kila kiunzi kitakuwa na
urefu wa mikono kumi na upa-
na wa mkono mmoja na nusu.

---

**25:39** *Talanta moja ilikuwa na uzito wa kilogramu 34.2. Angalia Nyongeza B14. **25:40** *Au “mchoro ulioonyeshwa.” **26:2** *Mkono mmoja ulilingana na sentimita 44.5 (inchi 17.5). Angalia Nyongeza B14.

**SURA YA 25**
*a* Kut 39:42; Hes 8:4; Mdo 7:44; Ebr 8:5

**SURA YA 26**
*b* Ebr 8:5; Ebr 9:9, 11
*c* Mwa 3:24; Zb 99:1
*d* Kut 36:8-13
*e* Hes 4:25

**Safu ya 2**
*a* Kut 39:33, 34
*b* Kut 35:26
*c* Kut 36:14-18
*d* Kut 36:19
*e* Hes 4:29, 31
*f* Kut 36:20-23

**17** Kila kiunzi kitakuwa na
ndimi mbili* zilizounganishwa
pamoja. Hivyo ndivyo uta-
kavyotengeneza viunzi vyote
vya hema la ibada. **18** Utate-
ngeneza viunzi 20 kwa ajili ya
upande wa kusini wa hema la
ibada.

**19** “Utatengeneza vikalio
40 vya fedha[a] chini ya vile
viunzi 20: vikalio viwili chi-
ni ya kiunzi kimoja pamoja
na ndimi zake mbili, na vi-
kalio viwili chini ya kila kiu-
nzi kinachofuata pamoja na
ndimi zake mbili.[b] **20** Uta-
tengeneza viunzi 20 upande
wa pili wa hema, upande wa
kaskazini **21** pamoja na vi-
kalio vyake 40 vya fedha, vika-
lio viwili chini ya kiunzi kimo-
ja na vikalio viwili chini
ya kila kiunzi kinachofuata.
**22** Utatengeneza viunzi sita
sehemu ya nyuma ya hema la
ibada, upande wa magharibi.[c]
**23** Nawe utatengeneza viunzi
viwili viwe mihimili miwili ya
pembeni upande wa nyuma
wa hema la ibada. **24** Kati-
ka pembe zote mbili kutakuwa
na viunzi viwili kuanzia sehe-
mu ya chini mpaka sehemu ya
juu, kwenye pete ya kwanza.
Hivyo ndivyo utakavyotenge-
neza viunzi vyote viwili; vi-
takuwa mihimili miwili ya pe-
mbeni. **25** Kutakuwa na viu-
nzi vinane na vikalio vyake 16
vya fedha, vikalio viwili chini
ya kiunzi kimoja na vikalio vi-
wili chini ya kila kiunzi kina-
chofuata.

**26** “Utatengeneza fito za
mshita, fito tano kwa ajili
viunzi vya upande mmoja wa
hema la ibada,[d] **27** na fito
tano kwa ajili ya viunzi vya
upande wa pili wa hema la
ibada, na fito tano kwa ajili
ya viunzi vya sehemu ya nyu-
ma ya hema la ibada, upande
wa magharibi. **28** Ufito ulio
katikati ya viunzi utatoka
mwisho mmoja mpaka mwi-
ngine.

**29** “Nawe utavifunika viu-
nzi hivyo kwa dhahabu[a] na
kutengeneza pete za dhaha-
bu ili zishikilie fito, na fito
hizo utazifunika kwa dhaha-
bu. **30** Utatengeneza hema
la ibada kwa kufuata ramani
ambayo nilikupa mlimani.[b]

**31** “Utatengeneza pazia[c] la
nyuzi za bluu, sufu ya zamba-
rau, kitambaa cha rangi nye-
kundu, na kitani bora kilicho-
sokotwa. Utalitarizi kwa mi-
choro ya makerubi. **32** Utali-
ning’iniza kwenye nguzo nne
za mshita zilizofunikwa kwa
dhahabu. Kulabu zake zita-
kuwa za dhahabu. Nguzo hizo
zitakaa juu ya vikalio vinne
vya fedha. **33** Utalining’ini-
za pazia hilo chini ya vibanio
na kuleta sanduku la Usha-
hidi[d] humo, nyuma ya pazia.
Pazia hilo litatenganisha Pa-
takatifu[e] na Patakatifu Zaidi.[f]
**34** Utaweka kile kifuniko juu
ya sanduku la Ushahidi ndani
ya Patakatifu Zaidi.

**35** “Utaiweka ile meza nje
ya pazia, na kinara cha taa[g]
kitaelekeana na meza hiyo
upande wa kusini wa hema la
ibada; utaiweka meza upande
wa kaskazini. **36** Kwa ajili
ya mlango wa hema, utatenge-
neza pazia la nyuzi za bluu,
sufu ya zambarau, kitambaa
cha rangi nyekundu, na kitani
bora kilichosokotwa na kufu-
mwa.[h] **37** Utatengeneza ngu-
zo tano za mshita na kuzifu-
nika kwa dhahabu kwa ajili ya

SURA YA 26
a Hes 3:36
b Kut 36:24-26
c Kut 36:27-30
d Kut 36:31-33

Safu ya 2
a Kut 12:35, 36; Kut 36:34
b Kut 19:3; Kut 25:9; Mdo 7:44; Ebr 8:5
c Kut 36:35, 36; Lu 23:45; Ebr 6:19; Ebr 9:3; Ebr 10:19, 20
d 1Fa 8:6
e Kut 40:22, 26
f Kut 40:21; Law 16:2; 1Fa 8:6; Ebr 9:2-4; Ebr 9:12, 24
g Law 24:2, 3; 1Fa 7:48, 49
h Kut 36:37, 38

**26:17** *Au “mihimili miwili.”

pazia hilo. Kulabu zake zita-
kuwa za dhahabu, nawe utazi-
tengenezea vikalio vitano vya
shaba.

27 "Utatengeneza madha-
bahu kwa mbao za
mshita;[a] itakuwa na urefu
wa mikono mitano* na upana
wa mikono mitano. Madhaba-
hu hiyo itakuwa ya mraba na
kimo chake kitakuwa mikono
mitatu.[b] **2** Utatengeneza pe-
mbe[c] kwenye ncha zake nne;
pembe hizo zitakuwa sehemu
ya madhabahu, nawe utaifuni-
ka madhabahu hiyo kwa sha-
ba.[d] **3** Utatengeneza ndoo za
kuondolea majivu,* pia sepe-
tu, mabakuli, nyuma,# na vye-
tezo; utatengeneza vyombo
vyote vya madhabahu kwa
shaba.[e] **4** Nawe utatengene-
za wavu wa shaba kwa ajili
ya madhabahu, pia utate-
ngeneza pete nne za shaba
kwenye pembe nne za wavu
huo. **5** Nawe utauweka wavu
huo chini ya ukingo wa ma-
dhabahu, nao utashuka nda-
ni ya madhabahu kufikia ka-
tikati. **6** Utatengeneza fito
za mshita kwa ajili ya madha-
bahu na kuzifunika kwa sha-
ba. **7** Fito hizo zitaingizwa
kwenye zile pete ili ziwe kati-
ka pande mbili za madhabahu
wakati inapobebwa.[f] **8** Utai-
tengeneza madhabahu hiyo
kama sanduku la mbao lenye
uwazi. Inapaswa kutengene-
zwa kama tu Alivyokuonyesha
mlimani.[g]

**9** "Utatengeneza ua wa
hema[h] la ibada. Upande wa
kusini, ua huo utakuwa na ma-
pazia yanayoning'inia ya kita-
ni bora kilichosokotwa; yata-
kuwa na urefu wa mikono 100
upande mmoja.[a] **10** Ua huo
utakuwa na nguzo 20 na vi-
kalio 20 vya shaba. Kulabu
za nguzo hizo pamoja na vi-
tanzi* vyake vitakuwa vya fe-
dha. **11** Mapazia yanayoni-
ng'inia upande wa kaskazi-
ni yatakuwa pia na urefu wa
mikono 100, pamoja na ngu-
zo zake 20 na vikalio vyake
20 vya shaba, lakini kulabu za
nguzo hizo na vitanzi* vyake
vitakuwa vya fedha. **12** Upa-
nde wa magharibi wa ua uta-
kuwa na mapazia yanayoni-
ng'inia yenye urefu wa miko-
no 50, na nguzo 10 na vika-
lio 10. **13** Ua utakuwa na
upana wa mikono 50 upande
wa mashariki, yaani, upande
wa mapambazuko ya jua.
**14** Mapazia yanayoning'inia
yenye upana wa mikono 15 ya-
takuwa upande mmoja, pamo-
ja na nguzo tatu na vikalio
vitatu.[b] **15** Upande wa pili
utakuwa na mapazia yanayo-
ning'inia yenye upana wa mi-
kono 15, pamoja na nguzo tatu
na vikalio vitatu.

**16** "Mlango wa ua utaku-
wa na pazia lenye urefu wa
mikono 20 lililotengenezwa
kwa nyuzi za bluu, sufu ya za-
mbarau, kitambaa cha rangi
nyekundu, na kitani bora kili-
chosokotwa na kufumwa,[c]
pamoja na nguzo nne na vi-
kalio vyake vinne.[d] **17** Ngu-
zo zote zinazozunguka ua zi-
takuwa na kulabu na vitanzi
vya fedha, lakini vikalio
vyake vitakuwa vya shaba.[e]

SURA YA 27
a Kut 40:29; 2Nya 4:1; Ebr 13:10
b Kut 38:1-7
c Law 4:25
d 1Fa 8:64
e 1Fa 7:45
f Hes 4:14, 15
g Kut 25:40; 1Nya 28:12; Mdo 7:44; Ebr 8:5
h Kut 40:8; 1Fa 6:36

Safu ya 2
a Kut 38:9-15
b Kut 39:33, 40
c Kut 35:25
d Kut 38:18, 19
e Kut 38:17

**27:1** *Mkono mmoja ulilingana na sentimita 44.5 (inchi 17.5). Angalia Nyongeza B14. **27:3** *Au "majivu yenye mafuta," yaani, majivu yaliyojaa mafuta ya dhabihu. #Wingi wa kifaa kinachoitwa uma.

**27:10, 11** *Au "pete; vitanzi; vibanio" vya kushikia.

**18** Ua huo utakuwa na urefu
wa mikono 100,[a] upana wa mi-
kono 50, na kimo cha miko-
no 5, nao utatengenezwa kwa
kitani bora kilichosokotwa,
na utakuwa na vikalio vya
shaba. **19** Vyombo na vitu
vyote vitakavyotumiwa kati-
ka utumishi wa hema la ibada,
pamoja na vigingi vyote vya
hema na vya ua, vitakuwa vya
shaba.[b]

**20** "Utawaamuru Waisraeli
wakuletee mafuta safi ya zei-
tuni zilizopondwa ili taa ziwa-
ke daima.[c] **21** Katika hema
la mkutano, nje ya pazia lili-
lo karibu na sanduku la Usha-
hidi,[d] Haruni na wanawe wa-
tahakikisha kwamba taa hizo
zinawaka kuanzia jioni mpa-
ka asubuhi mbele za Yehova.[e]
Hiyo ni sheria ya kudumu ka-
tika vizazi vyao vyote itakayo-
tekelezwa na Waisraeli.[f]

**28** "Utamleta Haruni[g] ndu-
gu yako pamoja na wa-
nawe,[h] Nadabu na Abihu,[i]
Eleazari na Ithamari[j] kutoka
miongoni mwa Waisraeli ili
wanitumikie[k] wakiwa maku-
hani. **2** Utamtengenezea Ha-
runi ndugu yako mavazi ma-
takatifu ili awe na utukufu na
fahari.[l] **3** Waambie mafundi
wote wenye ustadi,* ambao
nimewajaza roho ya hekima,[m]
wamtengenezee Haruni mava-
zi ili kumtakasa, ili anitumikie
akiwa kuhani.

**4** "Haya ndiyo mavazi wata-
kayotengeneza: kifuko cha ki-
fuani,[n] efodi,[o] joho lisilo na
mikono,[p] kanzu yenye miraba,
kilemba,[q] na ukumbuu;[r] wata-
mtengenezea Haruni na wa-
nawe mavazi haya matakati-
fu ili wanitumikie wakiwa ma-
kuhani. **5** Mafundi hao stadi
watatumia dhahabu, nyuzi za
bluu, sufu ya zambarau, kita-
mbaa cha rangi nyekundu, na
kitani bora.

**6** "Watatengeneza efodi
kwa dhahabu, nyuzi za bluu,
sufu ya rangi ya zambarau, ki-
tambaa cha rangi nyekundu,
na kitani bora kilichosoko-
twa, nacho kinapaswa kutari-
ziwa.[a] **7** Efodi itakuwa na vi-
pande viwili vitakavyounga-
nishwa kwenye miisho miwili
mabegani. **8** Mshipi uliofu-
mwa[b] unaoshikilia kwa ngu-
vu efodi unapaswa kutenge-
nezwa kwa vitu hivyohi-
vyo, yaani, dhahabu, nyuzi za
bluu, sufu ya rangi ya zamba-
rau, kitambaa cha rangi nye-
kundu, na kitani bora kilicho-
sokotwa.

**9** "Utachukua mawe mawi-
li ya shohamu[c] na kuchonga
juu yake majina ya wana wa
Israeli,[d] **10** majina sita juu
ya jiwe moja na majina me-
ngine sita juu ya jiwe lingine,
kulingana na umri wao.
**11** Mchonga mawe atacho-
nga majina ya wana wa Israe-
li kwenye mawe hayo mawili
kama mtu anavyochonga mu-
huri.[e] Kisha mawe hayo yata-
tiwa katika vifuko vya dha-
habu. **12** Utayaweka mawe
hayo mawili kwenye vipande
vya mabegani vya efodi, nayo
yatakuwa mawe ya ukumbu-
sho kwa wana wa Israeli,[f] naye
Haruni atayabeba majina yao
kwenye vipande viwili vya efo-
di mabegani mwake kama
ukumbusho mbele za Yehova.
**13** Utatengeneza vifuko vya
dhahabu **14** na minyororo
miwili ya dhahabu safi iliyo-
sokotwa kama kamba,[g] utai-

---

**28:3** * Au "wenye hekima moyoni."

**SURA YA 27**
a Kut 27:9
b Kut 38:20; Hes 3:36, 37
c Kut 39:33, 37; Law 24:1-3
d Kut 26:33; Kut 40:3; Ebr 9:2, 3
e Kut 30:8
f Hes 18:23

**SURA YA 28**
g Ebr 5:4
h Kut 6:23; 1Nya 6:3
i Law 10:1; Hes 26:61
j Kut 38:21; Law 10:16; 1Nya 24:2
k Law 8:2; Ebr 5:1
l Kut 29:5; Law 8:7
m Kut 31:6; Kut 36:1
n Kut 39:8, 15; Law 8:8
o Kut 39:2
p Kut 39:22
q Kut 39:27, 28; Kut 39:30, 31; Law 8:9
r Kut 39:27, 29; Law 8:7

**Safu ya 2**
a Kut 39:2-5
b Kut 29:5
c Kut 35:5, 9; Kut 35:27
d Kut 1:1-4
e Kut 39:6, 14
f Kut 39:7
g Kut 39:15

funga minyororo hiyo kwenye
vifuko hivyo.[a]
**15** “Utamwagiza fundi wa
kutarizi atengeneze kifuko
cha kifuani cha maamuzi.[b]
Atakitengeneza kama efodi,
kwa kutumia dhahabu, nyuzi
za bluu, sufu ya zambarau, ki-
tambaa cha rangi nyekundu,
na kitani bora kilichosoko-
twa.[c] **16** Kifuko hicho kina-
paswa kuwa cha mraba kina-
pokunjwa mara mbili, urefu
wake uwe shubiri moja*
na upana wake shubiri moja.
**17** Unapaswa kuweka kwenye
kifuko hicho mawe yaliyopa-
ngwa katika safu nne. Safu
ya kwanza itakuwa na za-
barijadi, topazi, na zumari-
di. **18** Safu ya pili itakuwa
na feruzi, yakuti, na yaspi.
**19** Safu ya tatu itakuwa na
jiwe la *leshemi,** akiki, na ame-
thisti. **20** Safu ya nne itaku-
wa na krisolito, shohamu, na
yashefi. Mawe hayo yatawe-
kwa kwenye vifuko vya dha-
habu. **21** Mawe hayo yatali-
ngana na majina 12 ya wana
wa Israeli. Kila jina linapaswa
kuchongwa kama muhuri una-
vyochongwa, na kila jina lita-
wakilisha mojawapo ya maka-
bila 12 ya wana wa Israeli.
**22** “Utakitengenezea kifu-
ko cha kifuani minyororo ili-
yosokotwa, kama kamba za
dhahabu safi.[d] **23** Pia utaki-
tengenezea pete mbili za dha-
habu na kuzitia kwenye pe-
mbe mbili za juu za kifuko
hicho. **24** Utatia zile ka-
mba mbili za dhahabu kati-
ka pete mbili zilizo kwenye
pembe za kifuko cha kifua-
ni. **25** Kisha utatia ncha mbi-
li za zile kamba mbili katika
vile vifuko viwili vya mabe-
gani, nawe unapaswa kuzifu-
nga ncha hizo kwenye vipa-
nde viwili vya efodi, sehemu
ya mbele. **26** Utatengeneza
pete mbili za dhahabu na ku-
ziweka kwenye pembe mbi-
li za chini, upande wa ndani
wa kifuko cha kifuani, upande
wa efodi.[a] **27** Utatengeneza
pete nyingine mbili za dhaha-
bu upande wa mbele wa efo-
di, chini ya vipande viwili vya
mabegani vya efodi, karibu na
mahali inapoungana, juu ya
mshipi uliofumwa wa efodi.[b]
**28** Pete za kifuko cha kifuani
zitafungwa pamoja na pete za
efodi kwa kamba ya bluu. Hi-
vyo, kifuko cha kifuani kita-
baki mahali pake kwenye efo-
di, juu ya mshipi uliofumwa.
**29** “Haruni atayabeba maji-
na ya wana wa Israeli juu ya
moyo wake kwenye kile kifuko
cha kifuani cha maamuzi ana-
poingia Patakatifu kama uku-
mbusho wa daima mbele za
Yehova. **30** Utaweka Urimu
na Thumimu*[c] ndani ya kifu-
ko cha kifuani cha maamuzi,
nazo zitakuwa juu ya moyo wa
Haruni anapoingia mbele za
Yehova, naye Haruni atabeba
daima juu ya moyo wake vitu
hivyo vya kufanyia maamuzi
kwa ajili ya Waisraeli mbele za
Yehova.
**31** “Utatengeneza joho lisi-
lo na mikono la efodi kwa nyu-
zi za bluu peke yake.[d] **32** Li-
takuwa na nafasi ya kupiti-
shia kichwa katikati upande

**28:16** *Yaani, upana wa kiganja cha mkono kuanzia kidole gumba hadi kidole kidogo, karibu sentimita 22.2 (inchi 8.75). Angalia Nyongeza B14.
**28:19** *Jiwe la thamani ambalo jina lake halijatajwa, huenda ni jiwe la kaharabu, hayasinthi, opali, au tumalini.
**28:30** *Angalia Kamusi, uku. 2012.

**SURA YA 28**
*a* Kut 39:18
*b* Kut 28:30; Law 8:8; Hes 27:21
*c* Kut 39:8-14
*d* Kut 39:15-18

**Safu ya 2**
*a* Kut 39:19-21
*b* Kut 28:8; Law 8:7
*c* Law 8:8; Hes 27:21; Kum 33:8; 1Sa 28:6; Ezr 2:62, 63
*d* Kut 39:22-26; Law 8:7

wa juu. Sehemu hiyo itaku-
wa na ukingo uliofumwa kui-
zunguka. Itakuwa na ukingo
kama wa koti la vita ili isi-
raruke. **33** Kwenye upindo
wake wote, utatengeneza ma-
komamanga ya nyuzi za bluu,
sufu ya zambarau, kitambaa
cha rangi nyekundu, na ku-
tia kengele za dhahabu katika-
ti ya makomamanga. **34** Uta-
tia kengele ya dhahabu kisha
komamanga, kengele ya dha-
habu kisha komamanga, kwe-
nye upindo wote wa joho hilo
lisilo na mikono. **35** Ni lazi-
ma Haruni alivae anapohudu-
mu, na sauti ya kengele hizo
inapaswa kusikika anapoingia
patakatifu mbele za Yehova
na anapotoka nje, ili asife.[a]

**36** "Utatengeneza bamba li-
nalong'aa la dhahabu safi na
kuchonga maneno haya juu
yake kama muhuri unavyo-
chongwa: 'Utakatifu ni wa Ye-
hova.'[b] **37** Ni lazima ulifu-
nge bamba hilo kwenye kile-
mba[c] kwa kamba ya bluu; lita-
kuwa daima upande wa mbele
wa kilemba. **38** Nalo litaku-
wa kwenye paji la uso wa Ha-
runi, naye Haruni atawajibi-
ka Mwisraeli anapotenda kosa
dhidi ya vitu vitakatifu[d] vi-
navyotakaswa na Waisraeli
wakati wanapovitoa kuwa za-
wadi takatifu. Ni lazima ba-
mba hilo likae sikuzote kwe-
nye paji la uso wake, ili wapa-
te kibali mbele za Yehova.

**39** "Utafuma kanzu ya kita-
ni bora yenye miraba, utate-
ngeneza kilemba cha kitani
bora, na kufuma ukumbuu.[e]

**40** "Pia utawatengenezea
wana wa Haruni kanzu,[f] uku-
mbuu, na kofia, ili wawe na
utukufu na fahari.[g] **41** Uta-
mvisha Haruni ndugu yako na

**SURA YA 28**
*a* Law 16:2; Hes 18:7
*b* Kut 39:30, 31; Law 8:9; 1Nya 16:29; Zb 93:5; 1Pe 1:16
*c* Kut 29:6
*d* Law 22:9; Hes 18:1
*e* Kut 28:4; Kut 39:27-29
*f* Law 8:13
*g* Kut 28:2

**Safu ya 2**
*a* Kut 29:4, 7; Kut 30:30; Mdo 10:38; 2Ko 1:21
*b* Kut 29:8, 9; Law 8:33; Hes 3:2, 3
*c* Law 6:10

**SURA YA 29**
*d* Law 8:2; Kum 17:1
*e* Law 6:20
*f* Law 8:26
*g* Kut 26:36; Kut 40:28; Law 8:2, 3
*h* Law 8:6; Ebr 10:22
*i* Kut 28:4; Law 8:7; Law 16:4
*j* Kut 28:8

wanawe mavazi hayo, nawe
utawatia mafuta[a] na kuwa-
weka rasmi*[b] na kuwataka-
sa, nao watanitumikia wakiwa
makuhani. **42** Pia watenge-
nezee suruali fupi* za kita-
ni ili kufunika uchi wao.[c] Su-
ruali hizo zitawafunika kua-
nzia kiunoni mpaka mapajani.
**43** Haruni na wanawe wata-
zivaa wanapoingia kwenye
hema la mkutano au wanapo-
karibia madhabahu kuhudu-
mu mahali patakatifu, ili wa-
sipatwe na hatia na kufa. Ni
sheria ya kudumu kwa Haruni
na uzao wake.*

**29** "Hivi ndivyo utakavyo-
watakasa ili wanitumi-
kie wakiwa makuhani: Chu-
kua ng'ombe dume mchanga,
kondoo dume wawili wasio
na kasoro,[d] **2** mikate isiyo
na chachu, mikate ya mviri-
ngo isiyo na chachu na iliyo-
kandwa kwa mafuta, na mika-
te myembamba isiyo na cha-
chu na ambayo imepakwa ma-
futa.[e] Utaioka kwa unga laini
wa ngano **3** na kuiweka nda-
ni ya kikapu, nawe utaileta
mbele zangu ikiwa ndani
ya kikapu,[f] pamoja na yule
ng'ombe dume na wale ko-
ndoo dume wawili.

**4** "Utamleta Haruni na wa-
nawe kwenye mlango wa
hema la mkutano[g] na kuwao-
sha kwa maji.[h] **5** Kisha uta-
chukua yale mavazi[i] na ku-
mvisha Haruni kanzu, joho la
efodi lisilo na mikono, efodi,
na kifuko cha kifuani, nawe
utamfunga vizuri kabisa kiu-
noni ule mshipi uliofumwa wa
efodi.[j] **6** Utamvisha kile kile-

**28:41** *Tnn., "na kuijaza mikono yao." **28:42** *Au "nguo za ndani." **28:43** *Tnn., "mbegu yake."

mba kichwani na kuiweka ile ishara takatifu ya wakfu* kwenye kilemba hicho;[a] **7** kisha chukua mafuta yanayotumiwa kutia mafuta[b] na uyamimine juu ya kichwa chake na kumtia mafuta.[c]

**8** “Halafu walete wanawe na kuwavisha kanzu[d] **9** na umfunge Haruni na wanawe ukumbuu viunoni na kuwavisha kofia zao; ukuhani utakuwa wao, nayo itakuwa sheria ya kudumu.[e] Hivyo ndivyo utakavyowaweka rasmi Haruni na wanawe ili watumike wakiwa makuhani.*[f]

**10** “Sasa utamleta yule ng’ombe dume mbele ya hema la mkutano, na Haruni na wanawe wataweka mikono yao juu ya kichwa cha huyo ng’ombe dume.[g] **11** Mchinje huyo ng’ombe dume mbele za Yehova, kwenye mlango wa hema la mkutano.[h] **12** Chukua kiasi fulani cha damu ya huyo ng’ombe dume kwa kidole chako na kuitia kwenye pembe za madhabahu,[i] kisha umwage damu yote inayobaki chini kwenye msingi wa madhabahu.[j] **13** Kisha chukua mafuta yote[k] yanayofunika matumbo, mafuta yaliyo juu ya ini, na figo zake mbili na mafuta yaliyo juu yake, nawe uchome moto vitu hivyo ili vifuke moshi juu ya madhabahu.[l] **14** Lakini nyama ya ng’ombe dume huyo na ngozi yake na mavi yake utaviteketeza nje ya kambi. Hiyo ni dhabihu ya dhambi.

**15** “Kisha utamchukua kondoo dume mmoja, naye Haruni na wanawe wataweka mikono yao juu ya kichwa cha huyo kondoo dume.[a] **16** Mchinje kondoo dume huyo, uchukue damu yake na kuinyunyiza pande zote za madhabahu.[b] **17** Mkate kondoo dume huyo vipandevipande, uoshe matumbo yake[c] na miguu yake, na kuvipanga vipande hivyo pamoja na kichwa chake. **18** Utamchoma moto huyo kondoo mzima ili afuke moshi juu ya madhabahu. Ni dhabihu ya kuteketezwa kwa Yehova, harufu inayompendeza.*[d] Ni dhabihu kwa Yehova inayochomwa kwa moto.

**19** “Kisha utamchukua kondoo dume wa pili, na Haruni na wanawe wataweka mikono yao juu ya kichwa cha kondoo huyo.[e] **20** Mchinje kondoo dume huyo na uchukue kiasi fulani cha damu yake na kuipaka kwenye ncha ya sikio la kulia la Haruni na kwenye ncha za masikio ya kulia ya wanawe na kwenye vidole gumba vya mikono yao ya kulia na kwenye vidole gumba vya miguu yao ya kulia, nawe unyunyize damu pande zote za madhabahu. **21** Kisha chukua kiasi fulani cha damu iliyo kwenye madhabahu na baadhi ya mafuta yanayotumiwa kutia mafuta,[f] nawe umnyunyizie Haruni na mavazi yake na wanawe na mavazi yao, ili awe mtakatifu yeye na mavazi yake na wanawe na mavazi yao.[g]

**22** “Halafu chukua mafuta ya huyo kondoo dume, mkia wake mnono, mafuta yanayofunika matumbo, mafuta

SURA YA 29
a Kut 28:36; Kut 39:30; Law 8:9
b Kut 30:23-25
c Law 8:12; Zb 133:2; Isa 61:1; Mdo 10:38
d Kut 28:40; Law 8:13
e Kut 28:1-3; Kut 28:40, 43; Kut 40:15
f Kut 28:41
g Law 8:14-17
h Law 4:3
i Kut 27:2
j Law 4:7
k Law 3:17
l Law 4:8-10

Safu ya 2
a Law 1:4; Law 8:18-21
b Ebr 9:22
c Law 1:13
d Mwa 8:21
e Law 8:22-24
f Kut 30:23-25
g Law 8:30

**29:6** *Au “lile taji takatifu.” **29:9** *Tnn., “Hivyo ndivyo utakavyoujaza mkono wa Haruni na mikono ya wanawe.”

**29:18** *Au “inayomtuliza.”

yaliyo juu ya ini, figo zake
mbili na mafuta yaliyo juu
yake,[a] na mguu wa kulia, kwa
maana huyo ni kondoo dume
wa kumweka rasmi kuha-
ni.[b] **23** Chukua pia mkate wa
mviringo na mkate wa mviri-
ngo uliokandwa kwa mafuta
na mkate mwembamba kuto-
ka katika kile kikapu cha mi-
kate isiyo na chachu kilicho
mbele za Yehova. **24** Ni la-
zima uviweke vitu hivyo vyo-
te mikononi mwa Haruni na
mikononi mwa wanawe, nawe
utavitikisa kwenda mbele na
nyuma vikiwa toleo la kutiki-
swa mbele za Yehova. **25** Ki-
sha utavichukua vitu hivyo
kutoka mikononi mwao na ku-
viteketeza juu ya madhaba-
hu, juu ya dhabihu ya kuteke-
tezwa, ili viwe harufu inayo-
mpendeza* Yehova. Ni dhabi-
hu kwa Yehova inayochomwa
kwa moto.

**26** “Halafu chukua kidari
cha kondoo dume wa kumwe-
ka rasmi kuhani,[c] anayeto-
lewa kwa ajili ya Haruni,
nawe ukitikise kwenda mbe-
le na nyuma kikiwa toleo la
kutikiswa mbele za Yehova,
nacho kitakuwa fungu lako.
**27** Utakitakasa kidari cha to-
leo la kutikiswa na ule mguu
wa fungu takatifu ambao uliti-
kiswa na ambao ulichukuliwa
kutoka kwa yule kondoo dume
wa kumweka rasmi kuhani,[d]
aliyetolewa kwa ajili ya Haru-
ni na wanawe. **28** Vitu hivyo
vitakuwa vya Haruni na wa-
nawe kulingana na sheria ya
kudumu itakayotekelezwa na
Waisraeli, kwa sababu vitu hi-
vyo ni fungu takatifu, navyo
vitakuwa fungu takatifu lita-
kalotolewa na Waisraeli.[a] Ni
fungu lao takatifu kwa Yeho-
va kutoka katika dhabihu zao
za ushirika.[b]

**29** “Mavazi matakatifu[c] ya
Haruni yatatumiwa na wana-
we[d] baada yake watakapoti-
wa mafuta na kuwekwa ras-
mi kuwa makuhani. **30** Mwa-
na wa Haruni atakayewe-
kwa kuwa kuhani baada
yake na ambaye ataingia kati-
ka hema la mkutano ili kuhu-
dumu mahali patakatifu ata-
yavaa mavazi hayo kwa siku
saba.[e]

**31** “Utamchukua yule ko-
ndoo dume wa kumweka rasmi
kuhani na kuichemshia nya-
ma yake mahali patakatifu.[f]
**32** Haruni na wanawe watai la[g]
nyama ya kondoo dume huyo
na mikate iliyo katika kika-
pu kwenye mlango wa hema la
mkutano. **33** Watakula vitu
vilivyotolewa dhabihu ili ku-
funika dhambi wakati walipo-
wekwa rasmi kuwa makuha-
ni* na kutakaswa. Lakini mtu
ambaye hana idhini# hapaswi
kuvila, kwa maana ni vitaka-
tifu.[h] **34** Ikiwa nyama yoyote
ya dhabihu ya kumweka rasmi
kuhani na mkate wowote uta-
baki mpaka asubuhi, unapa-
swa kuteketeza kinachobaki.[i]
Hakipaswi kuliwa kwa sababu
ni kitakatifu.

**35** “Hivi ndivyo utakavyo-
mfanyia Haruni na wana-
we, kulingana na yote niliyo-
kuamuru. Utatumia siku saba
kuwaweka rasmi kuwa maku-
hani.*[j] **36** Kila siku utamtoa
ng’ombe dume wa dhabihu ya

SURA YA 29
a Law 3:9, 10
b Law 8:22; Law 8:25-28
c Law 8:29; Zb 99:6
d Kut 29:22

Safu ya 2
a Law 7:34; Law 10:14
b Law 7:11, 14
c Kut 28:4
d Hes 20:26
e Law 8:35
f Law 8:31
g 1Ko 9:13
h Law 22:10; Hes 3:10
i Law 8:32
j Law 8:4, 33

**29:25** * Au “inayomtuliza.”

**29:33** * Tnn., “ili kuijaza mikono yao.” # Tnn., “mgeni,” yaani, mtu ambaye si wa familia ya Haruni. **29:35** * Tnn., “kuijaza mikono yao.”

dhambi ili kufunika dhambi
zao, nawe utaitakasa madha-
bahu kwa kutoa dhabihu ya
kufunika dhambi ya madha-
bahu hiyo, nawe utaitia ma-
futa ili kuitakasa.[a] **37** Utatu-
mia siku saba kufunika dha-
mbi ya madhabahu, nawe
lazima uitakase ili iwe madha-
bahu takatifu kabisa.[b] Mtu ye-
yote anayeigusa madhaba-
hu hiyo anapaswa kuwa mta-
katifu.

**38** “Hivi ndivyo vitu utaka-
vyotoa kwenye madhabahu:
kila siku, kwa kuendelea,[c] uta-
toa wanakondoo dume wawili
wenye umri wa mwaka mmoja.
**39** Mtoe mwanakondoo dume
mmoja asubuhi na yule mwi-
ngine jioni kabla ya giza kui-
ngia.*[d] **40** Sehemu ya kumi
ya kipimo cha efa moja* ya
unga laini uliochanganywa na
robo ya hini# ya mafuta ya
zeituni zilizopondwa, na to-
leo la kinywaji la robo ya hini
ya divai, vitatolewa pamoja na
mwanakondoo dume wa kwa-
nza. **41** Utamtoa mwanako-
ndoo dume wa pili jioni kab-
la ya giza kuingia,* pamoja
na matoleo ya nafaka na ki-
nywaji kama yale ya asubu-
hi. Utamtoa akiwa harufu ina-
yopendeza,# dhabihu kwa Ye-
hova inayochomwa kwa moto.
**42** Itakuwa dhabihu ya kute-
ketezwa itakayotolewa kwa
ukawaida katika vizazi vye-
nu vyote kwenye mlango wa
hema la mkutano mbele za Ye-
hova, mahali ambapo nitawa-
tokea ili kuzungumza nanyi.[e]

**43** “Hapo ndipo nitakapo-
watokea Waisraeli, na utuku-
fu wangu utapatakasa mahali
hapo.[a] **44** Nitalitakasa hema
la mkutano na madhabahu,
nami nitamtakasa Haruni na
wanawe[b] ili wanitumikie wa-
kiwa makuhani. **45** Nitakaa*
miongoni mwa Waisraeli,
nami nitakuwa Mungu wao.[c]
**46** Nao hakika watajua kwa-
mba mimi ni Yehova Mungu
wao, niliyewatoa katika nchi
ya Misri ili nikae miongoni
mwao.[d] Mimi ni Yehova Mu-
ngu wao.

**30** “Utajenga madhabahu
ya kufukizia uvumba;[e]
utaijenga kwa mbao za mshi-
ta.[f] **2** Itakuwa ya mraba; ure-
fu wa mkono mmoja,* upa-
na wa mkono mmoja, na
kimo cha mikono miwili. Pe-
mbe zake zitakuwa sehemu
ya madhabahu hiyo.[g] **3** Utai-
funika kwa dhahabu safi: se-
hemu yake ya juu, pande zote
kuizunguka, na pembe zake;
nawe utatengeneza ukingo wa
dhahabu kuizunguka. **4** Pia,
utaitengenezea pete mbili za
dhahabu chini ya ukingo wake
kwenye pande zake mbili zi-
nazoelekeana, na pete hizo zi-
tashikilia fito za kubebea ma-
dhabahu. **5** Tengeneza fito
za mshita na kuzifunika kwa
dhahabu. **6** Utaiweka mbele
ya pazia lililo karibu na sa-
nduku la Ushahidi,[h] mbele ya
kifuniko kilicho juu ya sandu-
ku la Ushahidi, mahali nitaka-
pokutokea.[i]

**7** “Haruni[j] atafukiza uvu-
mba wenye manukato[k] juu

**SURA YA 29**
a Kut 30:26, 28; Law 8:11; Hes 7:1
b Kut 40:10
c 2Nya 2:4; Ebr 7:27; Ebr 10:11
d Hes 28:4-6
e Kut 25:22; Law 1:1; Hes 17:4

**Safu ya 2**
a Kut 40:34; Hes 12:5; 1Fa 8:11
b Law 22:9
c Kut 25:8; Law 26:12; Zek 2:11; 2Ko 6:16
d Kut 20:2

**SURA YA 30**
e Kut 40:5
f Kut 37:25-28
g Kut 27:1, 2; Law 4:7
h Kut 26:33; Ebr 9:3
i Kut 25:22
j 1Nya 23:13
k Kut 30:34, 35

---

**29:39, 41** *Tnn., “katikati ya zile jioni mbili.” **29:40** *Efa ilikuwa sawa na lita 22 au kilogramu 13 hivi. Angalia Nyongeza B14. #Hini ilikuwa sawa na lita 3.67. Angalia Nyongeza B14. **29:41** #Au “inayotuliza.”

**29:45** *Au “Nitapiga hema.” **30:2** *Mkono mmoja ulilingana na sentimita 44.5 (inchi 17.5). Angalia Nyongeza B14.

ya madhabahu hiyo[a] kila asu-
buhi anaposhughulikia taa.[b]
8 Pia, Haruni anapowasha taa
jioni kabla ya giza kuingia,*
atafukiza uvumba. Ni uvumba
unaofukizwa kwa ukawaida
mbele za Yehova katika viza-
zi vyenu vyote. 9 Hampaswi
kufukiza uvumba usio hala-
li[c] au kutoa juu yake dhabi-
hu ya kuteketezwa au toleo
la nafaka, wala hampaswi ku-
mimina juu yake toleo la
kinywaji. 10 Haruni anapa-
swa kutoa dhabihu ya kufu-
nika dhambi juu ya pembe za
madhabahu hiyo mara moja
kwa mwaka.[d] Akitumia kiasi
fulani cha damu ya dhabihu ya
dhambi inayotolewa ili kufu-
nika dhambi,[e] ataitakasa mara
moja kwa mwaka katika viza-
zi vyenu vyote. Ni madhabahu
takatifu zaidi kwa Yehova."

11 Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa: 12 "Wakati wo-
wote unapowahesabu wana
wa Israeli,[f] ni lazima kila
mmoja wao anipe mimi Ye-
hova fidia kwa ajili ya nafsi
yake* watu wanapohesabiwa.
Watafanya hivyo ili wasipatwe
na pigo lolote wanapoandi-
kishwa. 13 Wote watakaoa-
ndikishwa watatoa nusu ya
shekeli* kulingana na sheke-
li ya kawaida ya mahali pa-
takatifu.#[g] Gera 20△ ni sawa
na shekeli moja. Nusu sheke-
li ni mchango kwa Yehova.[h]
14 Kila mtu mwenye umri wa
kuanzia miaka 20 anayeandi-
kishwa atatoa mchango wa
Yehova.[a] 15 Tajiri hapaswi
kutoa zaidi na maskini hapa-
swi kutoa mchango wa Yeho-
va unaopungua nusu shekeli*
ili kutoa dhabihu ya kufuni-
ka dhambi kwa ajili ya nafsi
zenu.# 16 Unapaswa kuchu-
kua kutoka kwa Waisraeli fe-
dha za dhabihu ya kufunika
dhambi na kuzitoa ili zitumi-
we katika utumishi wa hema
la mkutano, ziwe kumbuku-
mbu mbele za Yehova kwa ajili
ya Waisraeli, ili kufunika dha-
mbi kwa ajili ya nafsi zenu."*

17 Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: 18 "Tenge-
neza beseni la kunawia la sha-
ba pamoja na kinara chake;[b]
kisha uliweke kati ya hema la
mkutano na madhabahu na
utie maji ndani yake.[c] 19 Ha-
runi na wanawe watanawa mi-
kono na miguu yao kwenye be-
seni hilo.[d] 20 Wanapoingia
kwenye hema la mkutano au
wanapoenda kwenye madha-
bahu kuhudumu na kumtolea
Yehova dhabihu za kutekete-
zwa na zinazofuka moshi, wa-
tanawa kwa maji ili wasife.
21 Ni lazima wanawe mikono
na miguu ili wasife, nayo ita-
kuwa sheria ya kudumu kwa
ajili yao, yaani, kwa Haruni na
uzao wake, katika vizazi vyao
vyote."[e]

22 Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: 23 "Kisha,
chukua manukato bora kabi-
sa: kilogramu 6 za manema-
ne iliyoganda, kilogramu 3 za
mdalasini wenye harufu nzuri,
kilogramu 3 za kane, 24 na
kilogramu 6 za kida, zilizo-
pimwa kwa shekeli ya kawai-

---

**30:8** *Tnn., "Katikati ya zile jioni mbili." **30:12** *Au "uhai wake." **30:13, 15** *Shekeli moja ilikuwa na uzito wa gramu 11.4. Angalia Nyongeza B14. **30:13** #Au "shekeli takatifu." △Gera moja ilikuwa na uzito wa gramu 0.57. Angalia Nyongeza B14.

**30:15** #Tnn., "kwa ajili ya uhai wenu." **30:16** *Au "uhai wenu."

---

**SURA YA 30**

a Hes 16:39, 40; 1Sa 2:27, 28; Lu 1:9
b Kut 27:20
c Law 10:1; 2Nya 26:18; Eze 8:11, 12
d Law 23:27; Ebr 9:7
e Law 16:5, 6; Law 16:18, 19
f Kut 38:25; Hes 1:2; 2Sa 24:10, 15
g Law 27:25
h 2Nya 24:9; Mt 17:24

**Safu ya 2**

a Kut 38:26; Hes 1:3; Hes 26:1, 2
b Kut 38:8; Law 8:11; 1Fa 7:38
c Kut 40:7
d Kut 40:30, 31; Ebr 10:22
e 2Nya 4:6

da ya mahali patakatifu,*[a] pa-
moja na hini moja# ya mafuta
ya zeituni. **25** Kisha utumie
manukato hayo kutengeneza
mafuta matakatifu ya kutia
mafuta; manukato hayo ya-
napaswa kuchanganywa pa-
moja kwa ustadi.*[b] Yataku-
wa mafuta matakatifu ya ku-
tia mafuta.

**26** "Utayatumia kutia mafu-
ta hema la mkutano[c] na sa-
nduku la Ushahidi, **27** pa-
moja na meza na vyombo
vyake vyote, kinara cha taa
na vyombo vyake, madhaba-
hu ya uvumba, **28** madhaba-
hu ya dhabihu za kutekete-
zwa na vyombo vyake vyo-
te, na lile beseni pamoja na
kinara chake. **29** Ni lazi-
ma uvitakase ili viwe vitakati-
fu kabisa.[d] Yeyote anayevigu-
sa anapaswa kuwa mtakatifu.[e]
**30** Nawe utamtia mafuta Ha-
runi[f] na wanawe[g] na kuwata-
kasa ili wanitumikie wakiwa
makuhani.[h]

**31** "Nawe utawaambia Wa-
israeli, 'Mafuta haya ya kutia
mafuta yataendelea kuwa ma-
takatifu kwangu katika vizazi
vyenu.[i] **32** Hayapaswi kupa-
kwa kwenye ngozi ya mwana-
damu, nanyi hampaswi kute-
ngeneza kitu chochote chenye
mchanganyiko kama huo. Ni
mafuta matakatifu. Yataende-
lea kuwa matakatifu kwenu.
**33** Mtu yeyote anayetengene-
za mafuta kama hayo na ku-
mpaka mtu asiye na idhini* ni
lazima auawe.'"[j]

**34** Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa: "Chukua vipimo
vinavyolingana vya manukato
haya:[a] matone ya natafi, she-
kelethi, kelbena yenye manu-
kato, na ubani safi. **35** Ya-
tumie kutengeneza uvumba;[b]
viungo hivyo vinapaswa ku-
changanywa kwa ustadi,* viti-
we chumvi,[c] viwe safi, na vi-
takatifu. **36** Utaponda baa-
dhi ya viungo hivyo viwe unga
laini na kuweka kiasi fulani
mbele ya sanduku la Ushahidi
katika hema la mkutano, ma-
hali nitakapokutokea. Mcha-
nganyiko huo unapaswa kuwa
mtakatifu kabisa kwenu.
**37** Hampaswi kutumia mcha-
nganyiko huo kujitengenezea
uvumba kwa ajili ya matumi-
zi yenu.[d] Mnapaswa kuuona
kuwa mtakatifu kwa Yehova.
**38** Yeyote atakayetengeneza
uvumba kama huo ili afurahie
harufu yake ni lazima auawe."

**31** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: **2** "Ta-
zama, nimemchagua* Bezale-
li[e] mwana wa Uri mwana wa
Huru wa kabila la Yuda.[f]
**3** Nitamjaza roho ya Mu-
ngu, na kumpa hekima, uele-
waji, na ujuzi katika kila aina
ya ufundi, **4** ili abuni kazi za
usanii akitumia dhahabu, fe-
dha, na shaba, **5** ili achonge
na kupamba kwa mawe,[g] na
kutengeneza vifaa vya mbao
vya kila aina.[h] **6** Pia, ni-
memchagua Oholiabu[i] mwa-
na wa Ahisamaki wa kabila
la Dani ili amsaidie, nami ni-
naweka hekima katika mio-
yo ya wote wenye ustadi,* ili
watengeneze kila kitu nilicho-
kuamuru:[j] **7** hema la mkuta-
no,[k] sanduku la Ushahidi[l] na

SURA YA 30
a Hes 3:47
b Kut 37:29
c Kut 40:9; Hes 7:1
d Law 8:10
e Kut 29:37
f Law 8:12
g Hes 3:2, 3
h Kut 40:15
i Kut 37:29; 1Fa 1:39; Zb 89:20
j Kut 30:37, 38

Safu ya 2
a Kut 25:3, 6
b Kut 37:29; Zb 141:2; Ufu 5:8
c Law 2:13
d Kut 30:31, 32

SURA YA 31
e Kut 37:1
f Kut 35:30-34; 1Nya 2:20
g Kut 28:9-11
h 2Nya 2:13, 14
i Kut 38:23
j Kut 36:1
k Kut 36:8
l Kut 37:1

**30:24** * Au "shekeli takatifu." # Hini ilikuwa sawa na lita 3.67. Angalia Nyongeza B14. **30:25, 35** * Au "kama anavyofanya mtengenezaji wa manukato." **30:33** * Tnn., "mgeni," yaani, mtu ambaye si wa familia ya Haruni.

**31:2** * Tnn., "nimemwita kwa jina." **31:6** * Au "wenye hekima moyoni."

kifuniko chake,[a] vyombo vyo-
te vya hema, **8** meza[b] na vyo-
mbo vyake, kinara cha taa cha
dhahabu safi na vyombo vya-
ke vyote,[c] madhabahu ya uvu-
mba,[d] **9** madhabahu ya dha-
bihu za kuteketezwa[e] na
vyombo vyake vyote, beseni
na kinara chake,[f] **10** yale ma-
vazi bora yaliyofumwa, mava-
zi matakatifu ya kuhani Haru-
ni, mavazi ya wanawe ya ku-
tumikia wakiwa makuhani,[g]
**11** mafuta yanayotumiwa ku-
tia mafuta, na ule uvumba
wenye manukato kwa ajili ya
mahali patakatifu.[h] Watafanya
mambo yote niliyokuamuru.”
**12** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: **13** “Waa-
mbie Waisraeli, ‘Mnapaswa
hasa kushika sabato zangu,[i]
kwa maana ni ishara kati ya-
ngu pamoja nanyi katika vi-
zazi vyenu ili mjue kwa-
mba mimi, Yehova, ninawa-
takasa ninyi. **14** Ni lazima
mshike Sabato kwa sababu
ni takatifu kwenu.[j] Mtu yeyo-
te atakayeitia unajisi ni la-
zima auawe. Mtu yeyote ata-
kayefanya kazi siku hiyo, ni
lazima auawe kutoka kati ya
watu wake.[k] **15** Mnaweza ku-
fanya kazi kwa siku sita, laki-
ni siku ya saba ni sabato ya
pumziko kamili.[l] Ni takatifu
kwa Yehova. Mtu yeyote ata-
kayefanya kazi siku ya Saba-
to ni lazima auawe. **16** Ni la-
zima Waisraeli washike Saba-
to; ni lazima waadhimishe Sa-
bato katika vizazi vyao vyote.
Ni agano la kudumu. **17** Ni
ishara ya kudumu kati yangu
na Waisraeli,[m] kwa sababu ka-
tika siku sita mimi, Yehova, ni-
liziumba mbingu na dunia na
katika siku ya saba nilipumzi-
ka na kustarehe.’”[n]

**18** Sasa mara tu alipoma-
liza kuzungumza naye kwe-
nye Mlima Sinai, alimpa Musa
mabamba mawili ya Ushahi-
di,[a] mabamba ya mawe yali-
yoandikwa kwa kidole cha
Mungu.[b]

**32** Basi, watu wakaona
kwamba Musa ameka-
wia sana kushuka kutoka mli-
mani.[c] Kwa hiyo wakakusanyi-
ka kumzunguka Haruni na ku-
mwambia: “Haya, tutengene-
zee mungu atakayetuongoza[d]
kwa sababu hatujui lililompa-
ta huyu Musa, mtu aliyetuo-
ngoza kutoka katika nchi ya
Misri.” **2** Ndipo Haruni aka-
waambia: “Chukueni vipuli
vya dhahabu[e] ambavyo wake
zenu, wana wenu, na binti
zenu wamevaa masikioni mni-
letee.” **3** Basi watu wote wa-
kaanza kutoa vipuli vya dha-
habu walivyokuwa wamevaa
masikioni wakamletea Haru-
ni. **4** Kisha akachukua dha-
habu iliyokuwa kwenye vipu-
li hivyo, akatengeneza sana-
mu* ya ndama kwa kifaa cha
kuchongea.[f] Watu wakaanza
kusema: “Huyu ndiye Mungu
wenu, enyi Waisraeli, aliye-
waongoza kutoka katika nchi
ya Misri.”[g]
**5** Haruni alipoona hilo,
akajenga madhabahu mbele
ya sanamu hiyo na kutanga-
za hivi: “Kesho kutakuwa na
sherehe kwa ajili ya Yehova.”
**6** Basi wakaamka mapema
siku iliyofuata na kuanza ku-
toa dhabihu za kuteketezwa
na dhabihu za ushirika. Baa-
da ya hayo watu wakaketi ili
wale na kunywa. Kisha waka-
simama ili wajitumbuize.[h]

**SURA YA 31**
a Kut 37:6
b Kut 37:10
c Kut 37:17, 24
d Kut 37:25
e Kut 38:1; Kut 40:6
f Kut 30:18; Kut 38:8
g Kut 28:2, 15; Kut 39:1, 27; Law 8:7
h Kut 30:25, 35; Kut 37:29
i Kut 20:8; Law 19:30; Kol 2:16, 17
j Kum 5:12
k Kut 35:2; Hes 15:32, 35
l Kut 16:23; Kut 20:10
m Kut 31:13
n Mwa 2:2

**Safu ya 2**
a Kut 24:12; Kut 32:15; Kum 4:13; Kum 9:15
b Mt 12:28; Lu 11:20; 2Ko 3:3

**SURA YA 32**
c Kut 24:18; Kum 9:9
d Mdo 7:40
e Kut 12:35, 36
f Kum 9:16; Isa 46:6; Mdo 7:41
g Kut 20:4; Ne 9:18; Zb 106:19, 20
h 1Ko 10:7

**32:4** * Au “sanamu ya kuyeyushwa.”

**7** Sasa Yehova akamwa-
mbia Musa: “Nenda, shuka,
kwa sababu watu wako ulio-
waongoza kutoka katika nchi
ya Misri wametenda uovu.*[a]
**8** Wamegeuka haraka na kua-
cha njia niliyowaamuru wa-
fuate.[b] Wamejitengenezea sa-
namu* ya ndama, nao wanae-
ndelea kuiinamia na kuitolea
dhabihu wakisema, ‘Huyu ndi-
ye Mungu wenu, enyi Waisrae-
li, aliyewaongoza kutoka kati-
ka nchi ya Misri.’” **9** Yehova
akaendelea kumwambia Musa:
“Nimeona kwamba watu hawa
ni wakaidi.*[c] **10** Basi sasa,
niache niwaangamize kabisa
kwa hasira yangu inayowaka,
na acha nikufanye wewe kuwa
taifa kubwa.”[d]

**11** Ndipo Musa akamsihi*
Yehova Mungu wake[e] akisema:
“Ee Yehova, kwa nini uwaele-
kezee watu wako hasira yako
inayowaka, baada ya kuwa-
toa katika nchi ya Misri kwa
nguvu kuu na kwa mkono we-
nye nguvu?[f] **12** Kwa nini Wa-
misri waseme, ‘Alikuwa na nia
ovu alipowatoa Misri. Alitaka
kuwaua milimani na kuwaa-
ngamiza kabisa kutoka dunia-
ni’?[g] Acha hasira yako inayo-
waka na ufikirie upya* uamu-
zi wako wa kuwaletea watu
wako msiba huu. **13** Waku-
mbuke watumishi wako Abra-
hamu, Isaka, na Israeli, ulio-
waapia kwa jina lako mwenye-
we na kusema, ‘Nitaufanya
uzao wenu uwe mwingi kama
nyota za mbinguni,[h] nami ni-
taupa uzao* wenu nchi yote
hii niliyowaahidi, ili iwe miliki
yao ya kudumu.’”[a]

**14** Basi Yehova akaanza ku-
fikiria upya* msiba ambao ali-
kuwa amesema atawaletea
watu wake.[b]

**15** Kisha Musa akageuka na
kushuka kutoka mlimani aki-
wa amebeba yale mabamba
mawili ya Ushahidi[c] mikono-
ni mwake.[d] Mabamba hayo ya-
likuwa yameandikwa pande
zote mbili; upande wa mbele
na wa nyuma. **16** Mababa
hayo yalitengenezwa na Mu-
ngu, na maandishi yake yali-
kuwa maandishi ya Mungu ya-
lichongwa kwenye mabamba
hayo.[e] **17** Yoshua alipoanza
kusikia sauti za watu wakipi-
ga kelele, akamwambia Musa:
“Kuna kelele za vita kambini.”
**18** Lakini Musa akasema:

“Si sauti za watu wa-
naoimba kwa sababu ya
ushindi,*
Wala si sauti za watu
wanaolia kwa sababu ya
kushindwa;
Ninasikia sauti za uimbaji
wa aina nyingine.”

**19** Mara tu Musa alipoikari-
bia kambi na kuona ile sana-
mu ya ndama[f] na watu waki-
cheza dansi, akaanza kuwa-
ka hasira, naye akayatupa chi-
ni yale mabamba mawili
yaliyokuwa mikononi mwake,
yakavunjika-vunjika chini ya
mlima.[g] **20** Akaichukua sa-
namu ya ndama waliyokuwa
wametengeneza, akaiteketе-
za na kuipondaponda ikawa
ungaunga;[h] kisha akaunyunyi-
za juu ya maji na kuwalazi-
misha Waisraeli wayanywe.[i]

**32:7** *Au “wamejichafua.” **32:8** *Au “sanamu ya kuyeyushwa.” **32:9** *Tnn., “wana shingo ngumu.” **32:11** *Tnn., “akautuliza uso wa.” **32:12** *Au “ughairi kuhusu.” **32:13** *Tnn., “mbegu.”

**32:14** *Au “kughairi kuhusu.” **32:18** *Au “tendo la kishujaa.”

SURA YA 32
a Kum 4:15-18
b Kut 18:20 Kut 20:3
c Kut 34:9 Kum 9:6 Mdo 7:51
d Hes 14:12 Kum 9:14
e Zb 106:23
f Kum 9:18, 19
g Kum 9:28
h Mwa 22:15-17 Mwa 35:10, 11 Ebr 6:13, 14

Safu ya 2
a Mwa 13:14, 15 Mwa 26:3, 4
b Zb 106:45
c Kut 40:20 Kum 5:22
d Kum 9:15
e Kut 31:18 Kum 9:10
f Ne 9:18 Zb 106:19, 20 Mdo 7:41
g Kum 9:16, 17
h Kum 7:25
i Kum 9:21

**21** Musa akamuuliza Haruni:
“Watu hawa walikufanya nini
hivi kwamba ukasababisha
watende dhambi kubwa hivi?”
**22** Haruni akajibu: “Usikasi-
rike, bwana wangu. Unajua vi-
zuri kwamba watu hawa wana
mwelekeo wa kutenda mao-
vu.[a] **23** Basi waliniambia,
‘Tutengenezee mungu ataka-
yetuongoza, kwa sababu hatu-
jui lililompata huyu Musa, mtu
aliyetuongoza kutoka katika
nchi ya Misri.’[b] **24** Basi nika-
waambia, ‘Mtu yeyote aliye na
dhahabu aitoe na kunipa.’ Ki-
sha nikaitupa motoni na nda-
ma huyu akatokea.”

**25** Musa akaona kwamba
watu wanafanya watakavyo,
kwa sababu Haruni aliwaacha
wafanye watakavyo, hivi kwa-
mba wakajiletea aibu mbele
ya wapinzani wao. **26** Kisha
Musa akasimama kwenye la-
ngo la kambi na kusema: “Ni
nani aliye upande wa Yeho-
va? Njooni kwangu!”[c] Ndipo
Walawi wote wakakusanyika
kumzunguka. **27** Basi Musa
akawaambia: “Yehova Mungu
wa Israeli amesema, ‘Kila
mmoja wenu na ajifunge upa-
nga wake na kupita kotekote
kambini, kutoka lango mpaka
lango, amuue ndugu yake, ji-
rani yake, na rafiki yake wa
karibu.’”[d] **28** Walawi waka-
fanya kama Musa alivyowaa-
mbia. Kwa hiyo wanaume
3,000 hivi waliuawa siku hiyo.
**29** Kisha Musa akawaambia:
“Jitakaseni* leo kwa ajili ya
Yehova, kwa maana kila mmo-
ja wenu amemshambulia mwa-
na wake mwenyewe na ndugu
yake mwenyewe;[e] atawabariki
leo.”[f]

**30** Siku iliyofuata, Musa
akawaambia watu: “Mlitenda
dhambi kubwa sana, na sasa
nitapanda kwenda kwa Yeho-
va ili nione ikiwa ninaweza
kuomba msamaha kwa ajili ya
dhambi yenu.”[a] **31** Kwa hiyo
Musa akarudi kwa Yehova na
kumwambia: “Watu hawa wa-
metenda dhambi kubwa sana!
Walijitengenezea mungu wa
dhahabu![b] **32** Lakini sasa
ukipenda, wasamehe dhambi
yao;[c] la sivyo, tafadhali nifute
katika kitabu chako ulichoa-
ndika.”[d] **33** Hata hivyo, Ye-
hova akamwambia Musa: “Ye-
yote aliyenitendea dhambi,
nitamfuta katika kitabu cha-
ngu. **34** Nenda sasa, wao-
ngoze watu kwenda mahali ni-
lipokuambia. Tazama! Malaika
wangu atakutangulia,[e] na siku
ya kuwaadhibu itakapofika,
nitawaadhibu kwa sababu ya
dhambi yao.” **35** Ndipo Ye-
hova akaanza kuwaletea watu
pigo kwa sababu walikuwa wa-
metengeneza sanamu ya nda-
ma, sanamu ambayo Haruni
alitengeneza.

**33** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: “Ondo-
ka mahali hapa pamoja na
watu uliowaongoza kutoka ka-
tika nchi ya Misri. Safiri-
ni mpaka nchi niliyomwa-
pia Abrahamu, Isaka, na Yako-
bo, niliposema, ‘Nitaupa uzao
wenu* nchi hii.’[f] **2** Nitamtu-
ma malaika awatangulie[g] na
kuwafukuza Wakanaani, Waa-
mori, Wahiti, Waperizi, Wahi-
vi, na Wayebusi.[h] **3** Pandeni
mpaka kwenye nchi inayoti-
ririka maziwa na asali.[i] Laki-
ni sitaenda pamoja nanyi, kwa
sababu ninyi ni watu wakai-

**SURA YA 32**
*a* Kut 15:24, Kut 16:2, Kut 17:2, Kum 9:7, Kum 31:27
*b* Kut 32:1, Mdo 7:40
*c* Yos 24:15, 2Fa 10:15
*d* Hes 25:5
*e* Hes 25:11, Kum 13:6-9
*f* Kum 33:8, 9

**Safu ya 2**
*a* Hes 16:47, Hes 21:7, Kum 9:18
*b* Kut 20:23
*c* Hes 14:19
*d* Flp 4:3, Ufu 3:5
*e* Kut 23:20, Kut 33:2

**SURA YA 33**
*f* Mwa 12:7, Mwa 26:3
*g* Kut 23:20, Kut 32:34
*h* Kum 7:1, 22, Yos 24:11
*i* Kut 3:8, Kum 8:7-9

**32:29** * Tnn., “Ujazeni mkono wenu.”

**33:1** * Tnn., “Nitaipa mbegu yenu.”

di,*[a] na huenda nikawaanga-
miza kabisa njiani.”[b]

**4** Watu waliposikia maneno
hayo makali, wakaanza kuo-
mboleza, na hakuna yeyote
kati yao aliyevaa mapambo
yake. **5** Yehova akamwambia
Musa: “Waambie Waisraeli,
‘Ninyi ni watu wakaidi.*[c] Ni-
naweza kupita mara moja ka-
tikati yenu na kuwaangami-
za kabisa.[d] Sasa basi, msivae
mapambo yenu ninapofikiria
nitakavyowatendea.’” **6** Kwa
hiyo kuanzia Mlima Horebu na
kuendelea, Waisraeli hawaku-
vaa* mapambo yao.

**7** Sasa Musa akachukua
hema lake na kulipiga nje
ya kambi, mbali kidogo na
kambi, naye akaliita hema la
mkutano. Mtu yeyote aliyeta-
futa ushauri wa Yehova[e] ali-
kuwa akienda kwenye hema
la mkutano, lililokuwa nje ya
kambi. **8** Kila mara Musa ali-
pokuwa akienda kwenye hema
hilo, watu wote walitoka
na kusimama kwenye milango
ya mahema yao, nao walimta-
zama Musa mpaka alipoingia
ndani ya hema hilo. **9** Kila
mara Musa alipoingia kati-
ka hema hilo, ile nguzo ya wi-
ngu[f] ilishuka chini na kusima-
ma kwenye mlango wa hema
hilo Mungu alipokuwa akio-
ngea na Musa.[g] **10** Watu
wote walipoona nguzo hiyo ya
wingu ikisimama kwenye mla-
ngo wa hema, kila mmoja wao
alisimama na kuinama chini
kwenye mlango wa hema lake.
**11** Yehova aliongea na Musa
uso kwa uso,[h] kama mwanada-
mu anavyoongea na mwana-
damu mwenzake. Musa alipo-
rudi kambini, Yoshua[a] mwana
wa Nuni, aliyekuwa mhudu-
mu na mtumishi wake,[b] ha-
kuondoka hemani.

**12** Sasa Musa akamwambia
Yehova: “Angalia, unania-
mbia, ‘Waongoze watu hawa,’
lakini hujaniambia ni nani
utakayemtuma pamoja nami.
Isitoshe umeniambia, ‘Ni-
nakujua kwa jina* na umepa-
ta kibali machoni pangu.’
**13** Tafadhali, ikiwa nimepa-
ta kibali machoni pako, ni-
fundishe njia zako[c] ili niku-
jue na kuendelea kuwa na ki-
bali machoni pako. Pia,
kumbuka kwamba taifa hili
ni watu wako.”[d] **14** Basi aka-
sema: “Mimi mwenyewe nita-
kwenda* pamoja nawe,[e] nami
nitakupumzisha.”[f] **15** Kisha
Musa akamwambia: “Ikiwa
wewe mwenyewe huendi* pa-
moja nasi, usituondoe mahali
hapa. **16** Itajulikanaje kwa-
mba mimi nimepata kibali
machoni pako, mimi na watu
wako? Je, haitajulikana ukie-
nda pamoja nasi,[g] ili mimi na
watu wako tuonekane kuwa
tofauti na watu wengine wote
duniani?”[h]

**17** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: “Nitafanya
pia jambo hilo unaloomba,
kwa sababu umepata kibali
machoni pangu nami naku-
jua wewe kwa jina.” **18** Ndi-
po Musa akasema: “Tafadha-
li nionyeshe utukufu wako.”
**19** Lakini akamwambia: “Ni-
taufanya wema wangu wote
upite mbele ya uso wako,
nami nitatangaza jina langu
Yehova mbele yako;[i] nami

**33:3** *Au “wenye shingo ngumu.” **33:5** *Tnn., “wenye shingo ngumu.” **33:6** *Tnn., “waliyavua kabisa.”

**33:12** *Au “Nimekuchagua.” **33:14** *Tnn., “Uso wangu utaenda.” **33:15** *Tnn., “Ikiwa uso wako hauendi.”

**SURA YA 33**
*a* Kut 32:9, Kum 9:6, Mdo 7:51
*b* Kut 32:10, Hes 16:21
*c* Kut 34:9, Kum 9:6, Mdo 7:51
*d* Hes 16:45
*e* Kut 18:25, 26, Hes 27:1-5
*f* Kut 13:21, Zb 99:7
*g* Hes 11:16, 17, Hes 12:5
*h* Kut 33:22, 23, Hes 12:8, Kum 34:10, Yoh 1:18, Yoh 6:46, Mdo 7:38

**Safu ya 2**
*a* Hes 11:28, Kum 1:38, Yos 1:1
*b* Kut 17:9, Kut 24:13
*c* Zb 25:4, Zb 27:11, Zb 86:11, Zb 119:33, Isa 30:21
*d* Kum 9:26
*e* Kut 13:21, Kut 40:34, Yos 1:5, 17, Isa 63:9
*f* Yos 21:44, Yos 23:1
*g* Hes 14:13, 14
*h* Kum 4:34, 2Sa 7:23, Zb 147:20
*i* Kut 3:13, Kut 6:3, Kut 34:6

nitamwonyesha kibali yule ni-
nayetaka kumwonyesha kiba-
li, nami nitamwonyesha rehe-
ma yule ninayetaka kumwo-
nyesha rehema."[a] **20** Lakini
akasema: "Huwezi kuuona
uso wangu, kwa sababu ha-
kuna mwanadamu anayeweza
kuniona na aendelee kuishi."

**21** Yehova akaendelea ku-
sema: "Kuna mahali hapa
karibu nami. Simama juu
ya mwamba. **22** Utukufu wa-
ngu utakapokuwa ukipita, ni-
takuingiza kwenye shimo nda-
ni ya mwamba, nami nitakuki-
nga kwa mkono wangu mpaka
nitakapopita. **23** Kisha ni-
tauondoa mkono wangu, nawe
utauona mgongo wangu. Laki-
ni uso wangu hautaonekana."[b]

**34** Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa: "Jichongee
mabamba mawili ya mawe
kama yale ya kwanza,[c] nami
nitaandika kwenye mabamba
hayo maneno yaliyokuwa kwe-
nye yale mabamba ya kwanza[d]
uliyoyavunja.[e] **2** Jitayarishe
kwa ajili ya asubuhi, kwa maa-
na asubuhi utapanda Mlima
Sinai na kusimama huko mbe-
le zangu juu ya mlima huo.[f]
**3** Lakini mtu yeyote asipande
pamoja nawe, na mtu mwingi-
ne yeyote asionekane popo-
te mlimani. Hata mifugo hai-
paswi kulisha mbele ya mlima
huo."[g]

**4** Basi Musa akachonga ma-
bamba mawili ya mawe
kama yale ya kwanza, akaa-
mka asubuhi na mapema na
kupanda Mlima Sinai, kama
Yehova alivyomwamuru, aka-
yabeba yale mabamba mawi-
li ya mawe mikononi mwake.
**5** Ndipo Yehova akashuka[h]
katika wingu na kusimama pa-
moja naye huko na kutangaza
jina lake, Yehova.[a] **6** Yehova
alipita mbele yake akitangaza:
"Mimi Yehova, Yehova, ni Mu-
ngu mwenye rehema[b] na huru-
ma,*[c] si mwepesi wa hasira,[d]
nina upendo mwingi mshika-
manifu#[e] na kweli,△[f] **7** nina-
watendea maelfu kwa upendo
mshikamanifu,[g] ninasamehe
makosa na uovu na dhambi,[h]
lakini sikosi kamwe kuwaa-
dhibu wenye hatia,[i] ninawaa-
dhibu wana na wajukuu ku-
fikia kizazi cha tatu na cha
nne kwa sababu ya makosa ya
baba zao."[j]

**8** Musa akainama haraka
mpaka chini na kusujudu.
**9** Kisha akasema: "Ikiwa
sasa nimepata kibali macho-
ni pako, Ee Yehova, sasa ta-
fadhali, Yehova, nenda pamoja
nasi uwe kati yetu,[k] ingawa sisi
ni watu wakaidi,*[l] utusamehe
makosa yetu na dhambi zetu,[m]
nawe utuchukue kuwa mali
yako mwenyewe." **10** Naye
akasema: "Tazama, ninafa-
nya agano: Nitafanya mbe-
le ya watu wako wote mambo
yanayostaajabisha ambayo si-
jawahi kamwe kuyafanya* ka-
tika dunia yote wala kati ya
mataifa yote,[n] na watu wote
mnaoishi miongoni mwao wa-
taona kazi yangu mimi, Yeho-
va, kwa sababu nitafanya ja-
mbo linaloogopesha kwa ajili
yenu.[o]

**11** "Sikilizeni mambo nina-
yowaamuru leo.[p] Tazama, ni-
nawafukuza Waamori, Waka-
naani, Wahiti, Waperizi, Wahi-
vi, na Wayebusi[q] kutoka mbele
yenu. **12** Muwe waangalifu
msifanye agano na wakaaji wa

SURA YA 33
a Ro 9:15
b Yoh 1:18

SURA YA 34
c Kum 10:1
d Kum 9:10
e Kut 32:19; Kum 9:17
f Kut 19:20; Kut 24:12
g Kut 19:12, 13
h Mdo 7:38

Safu ya 2
a Kut 6:3; Kut 33:19
b Lu 6:36
c Kut 22:27; 2Nya 30:9; Ne 9:17; Zb 86:15; Yoe 2:13
d Hes 14:18; 2Pe 3:9
e Yer 31:3; Omb 3:22; Mik 7:18
f Zb 31:5; Ro 2:2
g Da 9:4
h Zb 103:12; Isa 55:7; Efe 4:32; 1Yo 1:9
i Kum 32:35; Yos 24:19; Ro 2:5; 2Pe 2:4; Yud 14, 15
j Kut 20:5; Kum 30:19; 1Sa 15:2
k Kut 33:14
l Kut 32:9; Kut 33:3
m Hes 14:19
n 2Sa 7:23; Zb 147:19, 20
o Kut 33:16; Kum 10:21
p Kut 19:5, 6; Kum 12:28
q Kut 3:8; Kut 33:2; Kum 7:1

**34:6** *Au "neema." #Au "fadhili zenye upendo." △Au "uaminifu." **34:9** *Au "wenye shingo ngumu." **34:10** *Au "kuyaumba."

nchi mnayoendea kuingia,[a] ili
agano hilo lisiwe mtego kwe-
nu.[b] **13** Lakini mtabomoa
madhabahu zao, mtazivunja-
vunja nguzo zao takatifu, na
kuikata miti yao mitakatifu.*[c]
**14** Msimwinamie mungu mwi-
ngine,[d] kwa sababu mimi Ye-
hova ninajulikana kuwa Mu-
ngu ninayetaka* watu wania-
budu mimi peke yangu.#
Naam, mimi ni Mungu nina-
yetaka watu waniabudu mimi
peke yangu.[e] **15** Muwe waa-
ngalifu msifanye agano na wa-
kaaji wa nchi, kwa maana wa-
napofanya ukahaba na miu-
ngu yao na kuitolea dhabi-
hu,[f] mmoja wao atawaalika
nanyi mtakula dhabihu yake.[g]
**16** Kisha kwa hakika mtawa-
chukua baadhi ya mabinti wao
ili waolewe na wana wenu,[h] na
mabinti wao watafanya uka-
haba na miungu yao na ku-
sababisha wana wenu wafa-
nye ukahaba na miungu yao.[i]

**17** "Hampaswi kutengene-
za miungu ya chuma.[j]

**18** "Mnapaswa kuadhimi-
sha Sherehe ya Mikate Isiyo
na Chachu.[k] Mtakula mikate
isiyo na chachu, kama nili-
vyowaamuru; mtaila kwa siku
saba wakati uliowekwa katika
mwezi wa Abibu,*[l] kwa saba-
bu mlitoka Misri katika mwe-
zi wa Abibu.

**19** "Kila mzaliwa wa kwa-
nza wa kiume* ni wangu,[m] ku-
tia ndani mifugo yenu yote,
iwe ni ng'ombe dume wa kwa-
nza au kondoo.[n] **20** Mta-
mkomboa mzaliwa wa kwanza
wa punda kwa kondoo. Laki-
ni msipomkomboa, basi mta-
mvunja shingo. Mnapaswa ku-
mkomboa kila mzaliwa wenu
wa kwanza kati ya wana
wenu.[a] Mtu yeyote asije mbe-
le zangu mikono mitupu.

**21** "Kwa siku sita mtafa-
nya kazi, lakini siku ya
saba mtapumzika.*[b] Mtapu-
mzika hata wakati wa kulima
na wa kuvuna.

**22** "Nanyi mtafanya Shere-
he yenu ya Majuma kwa ku-
tumia mavuno ya kwanza ya
ngano iliyokomaa, na pia She-
rehe ya Kukusanya* mwishoni
mwa mwaka.[c]

**23** "Mara tatu kwa mwaka,
wanaume wenu wote wanapa-
swa kwenda mbele za Bwana
wa kweli, Yehova, Mungu wa
Israeli.[d] **24** Kwa maana nita-
yafukuza mataifa kutoka mbe-
le yenu,[e] nami nitapanua eneo
lenu, na hakuna mtu atakaye-
tamani nchi yenu mtakapoku-
wa mkipanda kwenda mbele
za* Yehova Mungu wenu mara
tatu kwa mwaka.

**25** "Hampaswi kutoa damu
ya dhabihu yangu pamoja na
kitu chochote kilichotiwa cha-
chu.[f] Dhabihu ya sherehe ya
Pasaka haipaswi kuhifadhi-
wa usiku kucha mpaka asu-
buhi.[g]

**26** "Mazao bora ya kwanza
yaliyokomaa* ya ardhi yenu
mnapaswa kuyaleta katika
nyumba ya Yehova Mungu
wenu.[h]

"Msimchemshe mwanambu-
zi katika maziwa ya mama
yake."[i]

---

**SURA YA 34**
*a* Kum 7:2
*b* Kut 23:32, 33
*c* Kut 23:24; Kum 12:3
*d* Kut 20:3; 1Ko 10:14; 1Yo 5:21
*e* Yos 24:19
*f* 1Ko 10:20
*g* Hes 25:2; 2Ko 6:14
*h* Ezr 9:2
*i* Kum 7:4; Kum 31:16; Amu 2:17; Amu 8:33; 1Fa 11:2; Ne 13:26; Zb 106:28
*j* Kut 32:8; Law 19:4
*k* Law 23:6
*l* Kut 23:15
*m* Kut 13:2; Lu 2:23
*n* Kut 22:30

**Safu ya 2**
*a* Kut 13:15; Hes 18:15, 16
*b* Kum 5:12
*c* Kut 23:16; Law 23:34
*d* Kum 16:16
*e* Kut 34:11
*f* Kut 23:18
*g* Kut 12:10; Hes 9:12
*h* Hes 18:8, 12; Kum 26:2; Met 3:9
*i* Kut 23:19; Kum 14:21

---

**34:13** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **34:14** *Tnn., "Yehova, jina langu linadai." #Au "nisiyevumilia washindani." **34:18** *Angalia Nyongeza B15. **34:19** *Tnn., "Kila kifungua mimba."

**34:21** *Au "mtashika sabato." **34:22** *Pia inaitwa Sherehe ya Vibanda (Mahema). **34:24** *Tnn., "kuuona uso wa." **34:26** *Au "Matunda ya kwanza bora yaliyoiva."

**27** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: “Unapaswa
kuandika maneno haya,[a] kwa
sababu kulingana na maneno
haya, ninafanya agano pamo-
ja nawe na pamoja na Israe-
li.”[b] **28** Musa akaendelea ku-
kaa huko pamoja na Yehova
kwa siku 40, mchana na usiku.
Hakula mkate wala kunywa
maji.[c] Naye Mungu aliandika
kwenye yale mabamba, mane-
no ya agano hilo, zile Amri
Kumi.*[d]

**29** Basi Musa akashuka Mli-
ma Sinai akiwa amebeba mi-
kononi yale mabamba mawili[e]
ya Ushahidi. Aliposhuka mli-
mani, Musa hakujua kwamba
ngozi ya uso wake ilikuwa iki-
toa miale kwa sababu alikuwa
ameongea na Mungu. **30** Ha-
runi na Waisraeli wote walipo-
mtazama Musa, waliona kwa-
mba ngozi ya uso wake iliku-
wa ikitoa miale, wakaogopa
kumkaribia.[f]

**31** Lakini Musa akawaita,
kwa hiyo Haruni na wa-
kuu wote wa kusanyiko wa-
kamkaribia, naye Musa akao-
ngea nao. **32** Baada ya hayo
Waisraeli wote wakamkaribia,
naye akawapa amri zote
alizopewa na Yehova kwenye
Mlima Sinai.[g] **33** Musa alipo-
maliza kuongea nao, alikuwa
akiufunika uso wake kwa kita-
mbaa.[h] **34** Lakini kila mara
Musa alipoingia ndani mbe-
le za Yehova ili kuongea naye,
alikivua kitambaa hicho laki-
ni alijifunika alipotoka nje.[i]
Alipotoka nje aliwajulisha Wa-
israeli amri zote alizopewa.[j]
**35** Nao Waisraeli waliona
kwamba ngozi ya uso wa Musa
ilitoa miale; basi Musa alijifu-
nika tena kitambaa hicho uso-
ni alipotoka na kukivua alipoi-
ngia kuzungumza na Mungu.[a]

**35** Baadaye Musa akaliku-
sanya pamoja kusa-
nyiko lote la Waisraeli na ku-
liambia: “Haya ndiyo mambo
ambayo Yehova ameamuru ya-
fanywe:[b] **2** Mtafanya kazi
kwa siku sita, lakini siku ya
saba itakuwa takatifu kwe-
nu, ni sabato ya pumziko ka-
mili kwa Yehova.[c] Mtu yeyo-
te atakayefanya kazi siku
hiyo atauawa.[d] **3** Hampaswi
kuwasha moto katika makao
yenu yoyote siku ya Sabato.”

**4** Kisha Musa akaliambia
kusanyiko lote la Waisrae-
li: “Yehova ameamuru hivi:
**5** ‘Mtoleeni Yehova mcha-
ngo kutoka miongoni mwe-
nu.[e] Kila mtu aliye na moyo
wa kutoa kwa hiari[f] na amle-
tee Yehova mchango wa dha-
habu, fedha, shaba, **6** nyuzi
za bluu, sufu ya zamba-
rau, kitambaa cha rangi nye-
kundu, kitani bora, manyo-
ya ya mbuzi,[g] **7** ngozi za ko-
ndoo dume zilizotiwa rangi
nyekundu, ngozi za sili, mbao
za mshita, **8** mafuta kwa aji-
li ya taa, mafuta ya zeri ya ku-
tengenezea mafuta yanayotu-
miwa kutia mafuta na uvumba
uliotiwa manukato,[h] **9** mawe
ya shohamu, na mawe mengi-
ne ya kupambia efodi[i] na kifu-
ko cha kifuani.[j]

**10** “‘Watu wote ambao ni
stadi*[k] kati yenu na waje ku-
tengeneza kila kitu ambacho
Yehova ameamuru, **11** yaa-
ni, hema la ibada na kifuni-
ko chake, kulabu zake na viu-
nzi vyake vya mbao, fito
zake, nguzo zake, na vikalio

**34:28** * Tnn., “yale Maneno Kumi.”

**35:10** * Au “wenye hekima moyoni.”

**SURA YA 34**
a Kut 24:4, Kum 31:9, 11
b Kut 24:8, Kum 4:13
c Kum 9:18
d Kut 31:18, Kum 10:2
e Kut 32:15
f 2Ko 3:7
g Kut 24:3, Kum 1:3
h 2Ko 3:13
i 2Ko 3:16
j Kum 27:10

**Safu ya 2**
a 2Ko 3:7, 13

**SURA YA 35**
b Kut 34:32
c Kut 20:9, 10, Law 23:3
d Kut 31:14, 15, Hes 15:32, 35
e Kut 25:2-7, Kut 35:29
f 2Ko 8:12, 2Ko 9:7
g Kut 26:7, Kut 36:8
h Kut 25:3, 6
i Kut 28:9, Kut 39:14
j Kut 28:15
k Kut 31:6, Kut 36:1

vyake; **12** Sanduku la Agano[a] na fito zake,[b] kifuniko,[c] na pazia[d] linalofunika sanduku hilo; **13** meza[e] na fito zake na vyombo vyake vyote na mikate ya wonyesho;[f] **14** kinara cha taa[g] na vyombo vyake na taa zake na mafuta yake;[h] **15** madhabahu ya uvumba[i] na fito zake; mafuta yanayotumiwa kutia mafuta na uvumba uliotiwa manukato;[j] pazia la mlango wa hema la ibada; **16** madhabahu ya dhabihu za kuteketezwa[k] na wavu wake wa shaba, fito zake na vyombo vyake vyote; beseni na kinara chake;[l] **17** mapazia ya ua yanayoning'inia,[m] nguzo zake na vikalio vyake; pazia la mlango wa ua; **18** vigingi vya hema la ibada na vigingi vya ua na kamba zake;[n] **19** mavazi yaliyofumwa kwa ustadi[o] ya kuhudumu mahali patakatifu, mavazi matakatifu ya kuhani Haruni,[p] na mavazi ya wanawe ya kutumikia wakiwa makuhani.'"

**20** Kwa hiyo kusanyiko lote la Waisraeli likaondoka mbele ya Musa. **21** Basi kila mtu ambaye moyo wake ulimsukuma[q] na kila mtu aliyechochewa na roho yake akaja na kumletea Yehova mchango ili utumiwe katika kazi ya hema la mkutano, yaani, katika utumishi wake wote, na kwa ajili ya mavazi matakatifu. **22** Nao wakaendelea kuja, wanaume pamoja na wanawake, kila mtu aliyekuwa na moyo wa kutoa kwa hiari akaleta bizimu, vipuli, pete, na vito vingine, kutia ndani vito vya dhahabu vya kila aina. Wote wakamletea Yehova matoleo yao* ya dhahabu.[r] **23** Na wote waliokuwa na nyuzi za bluu, sufu ya zambarau, kitambaa cha rangi nyekundu, kitani bora, manyoya ya mbuzi, ngozi za kondoo dume zilizotiwa rangi nyekundu, na ngozi za sili, wakaleta vitu hivyo. **24** Wote waliotoa fedha na shaba wakaleta mchango wa Yehova, na wote waliokuwa na mbao za mshita za kutumiwa katika kazi yoyote ile wakazileta.

**25** Wanawake wote wenye ustadi[a] wa kusokota wakasokota kwa mikono yao na kuleta vitu walivyosokota: nyuzi za bluu, sufu ya zambarau, kitambaa cha rangi nyekundu, na kitani bora. **26** Na wanawake wote wenye ustadi ambao walisukumwa na mioyo yao wakasokota manyoya ya mbuzi.

**27** Nao wakuu wakaleta mawe ya shohamu na mawe mengine ya kupambia efodi na kifuko cha kifuani,[b] **28** na mafuta ya zeri na mafuta kwa ajili ya taa na ya kutumiwa kutengenezea mafuta ya kutia mafuta[c] na kwa ajili ya uvumba uliotiwa manukato.[d] **29** Wanaume na wanawake wote waliochochewa na mioyo yao wakaleta kitu fulani kwa ajili ya kazi ambayo Yehova alimwamuru Musa ifanywe; Waisraeli walimletea Yehova vitu hivyo vikiwa toleo la hiari.[e]

**30** Kisha Musa akawaambia Waisraeli: "Tazameni, Yehova amemchagua Bezaleli mwana wa Uri mwana wa Huru wa kabila la Yuda.[f] **31** Amemjaza roho ya Mungu, amempa hekima, uelewaji, na ujuzi katika kila aina ya ufundi **32** ili abuni kazi za

---

**35:22** *Au "matoleo yao ya kutikiswa."

SURA YA 35
a Kut 25:10
b Kut 25:13
c Kut 25:17
d Kut 26:31
e Kut 25:23
f Kut 25:30; Law 24:5, 6
g Kut 25:31
h Kut 27:20
i Kut 30:1; Kut 37:25; Kut 40:5
j Kut 30:34, 35
k Kut 27:1
l Kut 30:18; Kut 38:8
m Kut 27:9
n Kut 27:19
o Kut 31:6, 10; Kut 39:33, 41
p Kut 39:1
q Kut 25:2; Kut 36:2; 2Ko 8:12; 2Ko 9:7
r Kut 38:24

Safu ya 2
a Kut 28:3; Kut 31:6; Kut 36:8
b Kut 28:15, 28; Kut 39:15, 21
c Kut 30:23-25
d Kut 30:34, 35
e Kut 36:5; 2Ko 9:7
f Kut 31:2-6

usanii akitumia dhahabu, fe-
dha, na shaba, **33** ili acho-
nge na kupamba kwa mawe,
na kutengeneza vifaa vya
mbao vya kila aina kwa usa-
nii. **34** Naye ameweka moyo-
ni mwake ustadi wa kufundi-
sha, yeye na Oholiabu[a] mwa-
na wa Ahisamaki wa kabila la
Dani. **35** Amewajaza ustadi
wa*[b] kufanya kazi zote za ufu-
ndi, kutarizi, na kufuma kwa
nyuzi za bluu, sufu ya zamba-
rau, kitambaa cha rangi
nyekundu, na kitani bora, na
kazi zote za mfumaji. Wanau-
me hao watafanya kazi za kila
aina na kubuni vyombo vya
kila aina kwa ufundi.

**36** "Bezaleli atafanya kazi
pamoja na Oholiabu na
kila mtu mwenye ustadi*
ambaye Yehova amempa he-
kima na uelewaji ili kujua ji-
nsi ya kufanya utumishi wote
mtakatifu kama Yehova ali-
vyoamuru."[c]

**2** Kisha Musa akamwita Be-
zaleli na Oholiabu na kila
mtu mwenye ustadi ambaye
Yehova aliweka hekima moyo-
ni mwake,[d] kila mtu ambaye
moyo wake ulimsukuma ku-
jitolea kufanya kazi.[e] **3** Basi
wakachukua kutoka kwa
Musa mchango wote[f] ambao
Waisraeli walileta kwa ajili ya
utumishi mtakatifu. Hata hi-
vyo, watu wakaendelea kumle-
tea matoleo ya hiari, asubuhi
baada ya asubuhi.

**4** Walipoanza kufanya kazi
takatifu, mafundi wote we-
nye ustadi wakaja, mmoja baa-
da ya mwingine, **5** nao wa-
likuwa wakimwambia Musa:
"Watu wanaleta vitu vingi
sana kuliko vinavyohitaji-
ka kwa ajili ya kazi ambayo
Yehova ameamuru ifanywe."
**6** Kwa hiyo Musa akaamuru
kwamba tangazo litolewe ko-
tekote kambini, likisema: "Wa-
naume na wanawake, msilete
vitu zaidi kwa ajili ya mcha-
ngo mtakatifu." Basi watu
wakazuiwa wasilete tena kitu
chochote. **7** Vitu walivyole-
ta vilitosha kukamilisha kazi
yote iliyopaswa kufanywa,
tena vilizidi.

**8** Kwa hiyo mafundi wote
stadi[a] walitengeneza hema la
ibada[b] kwa vitambaa kumi vya
kitani bora kilichosokotwa,
kwa nyuzi za bluu, sufu ya
zambarau, na kitambaa cha
rangi nyekundu; akavitarizi*
kwa michoro ya makerubi.[c]
**9** Kila kitambaa cha hema la
ibada kilikuwa na urefu wa
mikono 28* na upana wa mi-
kono 4. Vitambaa vyote vili-
kuwa na ukubwa uleule.
**10** Akaviunganisha pamoja
vitambaa vitano vya hema,
na pia akaviunganisha pamo-
ja vile vitambaa vingine vi-
tano. **11** Kisha akatengene-
za vitanzi vya nyuzi za bluu
kwenye upindo wa kitambaa
cha mwisho. Naye akafanya
vivyo hivyo kwenye upindo
wa kitambaa kile kingine
cha mwisho mahali ambapo
vingeunganishwa. **12** Akate-
ngeneza vitanzi 50 kwenye ki-
tambaa kimoja na vitanzi vi-
ngine 50 kwenye upindo wa
kitambaa cha pili ili vitanzi
hivyo vielekeane vinapounga-
nishwa. **13** Hatimaye, akate-
ngeneza vibanio 50 vya dha-
habu na kuviunganisha vita-

SURA YA 35
a Kut 36:1
b Kut 31:3

SURA YA 36
c Kut 25:9; Kut 31:6
d Kut 28:3; Kut 35:10
e Kut 35:21, 26
f Kut 35:5-9; Met 3:9; 2Ko 9:7

Safu ya 2
a Kut 31:6
b Kut 25:9; Kut 39:32; Ebr 9:9
c Kut 26:1-6

---

**35:35** *Au "hekima moyoni ya." **36:1** *Au "mwenye hekima moyoni."

**36:8** *Inaonekana ni Bezaleli. **36:9** *Mkono mmoja ulilingana na sentimita 44.5 (inchi 17.5). Angalia Nyongeza B14.

mbaa hivyo pamoja kwa vibanio hivyo, basi hema la ibada likawa na kitambaa kimoja kizima.

**14** Kisha akatengeneza vitambaa vya manyoya ya mbuzi vya kufunika hema hilo. Akatengeneza vitambaa 11 vya hema.[a] **15** Kila kitambaa kilikuwa na urefu wa mikono 30 na upana wa mikono 4. Vitambaa vyote 11 vilikuwa na ukubwa uleule. **16** Kisha akaunganisha vitambaa vitano pamoja na vile vitambaa vingine sita pamoja. **17** Halafu akatengeneza vitanzi 50 kwenye upindo wa kitambaa cha kwanza, kwenye kipande cha mwisho kabisa, na vitanzi 50 kwenye upindo wa kitambaa cha pili, mahali vinapounganishwa. **18** Naye akatengeneza vibanio 50 vya shaba vya kuunganisha hema pamoja ili liwe na kitambaa kimoja kizima.

**19** Akatengeneza kifuniko cha hema kwa kutumia ngozi za kondoo dume zilizotiwa rangi nyekundu na juu yake kifuniko cha ngozi za sili.[b]

**20** Kisha akatengeneza viunzi vya mbao za mshita[c] vilivyo wima kwa ajili ya hema hilo.[d] **21** Kila kiunzi kilikuwa na urefu wa mikono kumi na upana wa mkono mmoja na nusu. **22** Kila kiunzi kilikuwa na ndimi mbili* zilizounganishwa pamoja. Hivyo ndivyo alivyotengeneza viunzi vyote vya hema la ibada. **23** Kwa hiyo alitengeneza viunzi 20 kwa ajili ya upande wa kusini wa hema la ibada. **24** Kisha akatengeneza vikalio 40 vya fedha chini ya vile viunzi 20: vikalio viwili chini ya kiunzi kimoja pamoja na ndimi zake mbili na vikalio vingine viwili chini ya kila kiunzi kilichofuata pamoja na ndimi zake mbili.[a] **25** Akatengeneza viunzi 20 upande wa pili wa hema, upande wa kaskazini **26** pamoja na vikalio vyake 40 vya fedha, vikalio viwili chini ya kiunzi kimoja na vikalio viwili chini ya kila kiunzi kilichofuata.

**27** Akatengeneza viunzi sita sehemu ya nyuma ya hema la ibada, upande wa magharibi.[b] **28** Naye akatengeneza viunzi viwili viwe mihimili miwili ya pembeni upande wa nyuma wa hema la ibada. **29** Katika pembe zote mbili kulikuwa na viunzi viwili kuanzia sehemu ya chini mpaka sehemu ya juu, kwenye pete ya kwanza. Hivyo ndivyo alivyotengeneza ile mihimili miwili ya pembeni. **30** Kwa ujumla kulikuwa na viunzi vinane na vikalio vyake 16 vya fedha, vikalio viwili chini ya kila kiunzi.

**31** Kisha akatengeneza fito za mshita, fito tano kwa ajili ya viunzi vya upande mmoja wa hema la ibada[c] **32** na fito tano kwa ajili ya viunzi vya upande wa pili wa hema la ibada na fito tano kwa ajili ya viunzi vya sehemu ya nyuma ya hema la ibada, upande wa magharibi. **33** Akatengeneza ufito katikati ya viunzi kutoka mwisho mmoja mpaka mwisho mwingine. **34** Akavifunika viunzi hivyo kwa dhahabu, akatengeneza pete za dhahabu ili zishikilie zile fito, naye akazifunika fito hizo kwa dhahabu.[d]

**35** Kisha akatengeneza pazia[e] la nyuzi za bluu, sufu

SURA YA 36
a Kut 26:7-11
b Kut 26:14
c Kut 25:10, 23; Kut 27:1; Kut 30:5; Kut 36:36
d Kut 26:15-18

Safu ya 2
a Kut 26:19-21
b Kut 26:22-25
c Kut 26:26-28
d Kut 26:29
e Kut 40:21; Ebr 10:19, 20

36:22 *Au “mihimili miwili.”

ya zambarau, kitambaa cha
rangi nyekundu, na kitani
bora kilichosokotwa. Akalita-
rizi[a] kwa michoro ya makeru-
bi.[b] **36** Kisha akalitengene-
zea nguzo nne za mshita na
kuzifunika kwa dhahabu, aka-
tengeneza pia kulabu za dha-
habu na vikalio vinne vya fe-
dha kwa ajili ya nguzo
hizo. **37** Halafu akatengene-
za pazia la mlango wa hema
kwa nyuzi za bluu, sufu ya za-
mbarau, kitambaa cha rangi
nyekundu, na kitani bora ki-
lichosokotwa na kufumwa,[c]
**38** na pia nguzo zake tano na
vibanio vyake. Akafunika kwa
dhahabu sehemu ya juu ya
nguzo hizo pamoja na kulabu*
zake, lakini vikalio vyake vita-
no vilikuwa vya shaba.

**37** Kisha Bezaleli[d] akate-
ngeneza sanduku la aga-
no[e] kwa mbao za mshita. Li-
likuwa na urefu wa miko-
no miwili na nusu* na upa-
na wa mkono mmoja na
nusu na kimo cha mkono
mmoja na nusu.[f] **2** Akalifuni-
ka ndani na nje kwa dhahabu
safi na kutengeneza ukingo wa
dhahabu kulizunguka.[g] **3** Ki-
sha akalitengenezea pete nne
za dhahabu na kuzifunga se-
hemu ya juu ya miguu yake mi-
nne, pete mbili upande mmoja
na pete mbili upande wa pili.
**4** Halafu akatengeneza fito za
mshita na kuzifunika kwa dha-
habu.[h] **5** Akazitia fito hizo
kwenye zile pete zilizo pande
mbili za Sanduku hilo ili zitu-
miwe kulibeba.[i]

**6** Akatengeneza kifuniko
cha dhahabu safi.[j] Kilikuwa
na urefu wa mikono miwili
na nusu na upana wa mko-
no mmoja na nusu.[a] **7** Kisha
akatengeneza makerubi wawi-
li[b] wa dhahabu kwa nyundo
kwenye miisho miwili ya kifu-
niko hicho.[c] **8** Kerubi mmoja
alikuwa kwenye mwisho mmo-
ja, na yule kerubi mwingine
kwenye mwisho wa pili wa ki-
funiko. Alitengeneza make-
rubi hao kwenye pande zote
mbili za kifuniko. **9** Makeru-
bi hao walikuwa wamenyoo-
sha mabawa yao kuelekea juu,
na hivyo kukifunika kifuniko
hicho kwa mabawa yao.[d] Wa-
lielekeana huku nyuso zao zi-
kitazama kifuniko.[e]

**10** Kisha akatengeneza
meza ya mbao za mshita.[f] Ili-
kuwa na urefu wa mikono mi-
wili, upana wa mkono mmo-
ja, na kimo cha mkono mmoja
na nusu.[g] **11** Akaifunika kwa
dhahabu safi na kutengene-
za ukingo wa dhahabu kuizu-
nguka. **12** Kisha akatengene-
za utepe wenye upana wa ki-
ganja kimoja* kuizunguka na
ukingo wa dhahabu kuzungu-
ka utepe huo. **13** Pia, akai-
tengenezea pete nne za dha-
habu na kuzitia kwenye pe-
mbe nne za miguu yake mi-
nne. **14** Pete hizo zilikuwa
karibu na utepe ili fito za ku-
bebea meza hiyo zitiwe humo.
**15** Halafu akatengeneza fito
za mshita na kuzifunika kwa
dhahabu ili zitumiwe kube-
bea meza hiyo. **16** Baada ya
hayo akatengeneza sahani, vi-
kombe, magudulia, na maba-
kuli ya meza hiyo kwa dhaha-
bu safi ili yatumiwe kumimina
matoleo ya vinywaji.[h]

**SURA YA 36**
*a* Kut 26:31, 32
*b* Mwa 3:24
*c* Kut 26:36, 37

**SURA YA 37**
*d* Kut 31:2-5; Kut 38:22
*e* Kut 40:3; Hes 10:33
*f* Kut 25:10-15
*g* Ebr 9:4
*h* 2Nya 5:9
*i* Yos 3:8
*j* Law 16:2, 14; 1Nya 28:11

**Safu ya 2**
*a* Kut 25:17-20
*b* Mwa 3:24
*c* Kut 40:20
*d* Ebr 9:5
*e* 1Sa 4:4; Zb 80:1
*f* Kut 40:4
*g* Kut 25:23-28
*h* Kut 25:29

**36:38** *Au “pete; vitanzi; vibanio” vya kushikia. **37:1** *Mkono mmoja ulilingana na sentimita 44.5 (inchi 17.5). Angalia Nyongeza B14.

**37:12** *Karibu sentimita 7.4 (inchi 2.9). Angalia Nyongeza B14.

**17** Halafu akatengeneza ki-
nara cha taa kwa dhahabu
safi.[a] Alikitengeneza kinara
hicho cha taa kwa nyu-
ndo. Sehemu yake ya chini,
shina lake, matawi yake, vi-
kombe vyake, matumba yake,
na maua yake yalitengenezwa
kwa kipande kimoja cha dha-
habu.[b] **18** Kinara hicho kili-
kuwa na matawi sita, matawi
matatu upande mmoja na ma-
tawi matatu upande wa pili.
**19** Kila tawi lilikuwa na vi-
kombe vitatu vyenye umbo
la maua ya mlozi, na kila ki-
kombe kilikuwa na ua na tu-
mba lake. Hivyo ndivyo ma-
tawi hayo sita yalivyotenge-
nezwa kwenye shina la kina-
ra hicho cha taa. **20** Shina la
kinara lilikuwa na vikombe vi-
nne vyenye umbo la maua ya
mlozi, kila kikombe kilikuwa
na ua na tumba lake. **21** Kuli-
kuwa na tumba chini ya jozi ya
kwanza ya matawi hayo sita,
tumba chini ya jozi ya pili, na
tumba chini ya jozi ya tatu.
**22** Matumba na matawi yake
na kinara chote cha taa kilite-
ngenezwa kwa kipande kimo-
ja cha dhahabu safi, kwa kutu-
mia nyundo. **23** Kisha akate-
ngeneza taa saba[c] pamoja na
koleo zake na vyetezo vyake
kwa dhahabu safi. **24** Alitu-
mia talanta moja* ya dhahabu
safi kutengeneza kinara hicho
na vifaa vyake vyote.

**25** Kisha akatumia mbao za
mshita kujenga madhabahu
ya kufukizia uvumba.[d] Iliku-
wa ya mraba, yenye urefu wa
mkono mmoja, upana wa mko-
no mmoja, na kimo cha miko-
no miwili. Pembe zake ziliku-
wa sehemu ya hiyo madhaba-
hu.[a] **26** Aliifunika kwa dha-
habu safi sehemu yake ya juu,
pande zote kuizunguka na pia
pembe zake, na kutengene-
za ukingo wa dhahabu kuizu-
nguka. **27** Akaitengenezea
pete mbili za dhahabu chini
ya ukingo wake kwenye pande
zake mbili zinazoelekeana ili
zishikilie fito za kubebea ma-
dhabahu. **28** Baada ya hayo
akatengeneza fito za mshi-
ta na kuzifunika kwa dha-
habu. **29** Alitengeneza pia
mafuta matakatifu ya kutia
mafuta[b] na uvumba safi ulio-
tiwa manukato[c] na kuchanga-
nywa kwa ustadi.*

**38** Akatumia mbao za
mshita kutengeneza
madhabahu ya dhabihu za ku-
teketezwa. Ilikuwa ya mraba,
yenye urefu wa mikono mita-
no,* upana wa mikono mitano,
na kimo cha mikono mitatu.[d]
**2** Kisha akatengeneza pembe
kwenye ncha zake nne. Pe-
mbe hizo zilikuwa sehemu ya
hiyo madhabahu. Naye akaifu-
nika kwa shaba.[e] **3** Baada ya
hayo akatengeneza vyombo
vyote vya madhabahu: ndoo
za kuondolea majivu, sepetu,
mabakuli, nyuma,* na vyete-
zo. Alitengeneza vyombo hi-
vyo vyote kwa shaba. **4** Pia,
alitengeneza wavu wa shaba
kwa ajili ya madhabahu, chi-
ni ya ukingo wake, katikati ya
madhabahu. **5** Alitengeneza
pete nne kwenye pembe nne
za wavu huo karibu na wavu
huo wa shaba, ili zishikilie
fito. **6** Baada ya hayo aka-
tengeneza fito kwa mbao za

**SURA YA 37**
*a* Kut 40:24, Law 24:4, 2Nya 13:11
*b* Kut 25:31-39
*c* Hes 8:2
*d* Kut 30:7, Kut 40:5, Zb 141:2, Ufu 8:3

**Safu ya 2**
*a* Kut 30:1-5
*b* Kut 30:25, 33, Kut 40:9
*c* Kut 30:34, 35, Zb 141:2

**SURA YA 38**
*d* Kut 27:1-8, Kut 40:10
*e* 2Nya 1:5

**37:24** *Talanta moja ilikuwa na uzito wa kilogramu 34.2. Angalia Nyongeza B14.

**37:29** *Au "kama anavyofanya mtengenezaji wa manukato." **38:1** *Mkono mmoja ulilingana na sentimita 44.5 (inchi 17.5). Angalia Nyongeza B14. **38:3** *Wingi wa kifaa kinachoitwa uma.

mbe dume au ya mwana-
kondoo dume au ya mbu-
zi. **24** Mafuta ya mnyama ali-
yepatikana amekufa na mafu-
ta ya mnyama aliyeuawa na
mnyama mwingine, yanawe-
za kutumiwa kwa kusudi li-
ngine lolote, lakini hampa-
swi kamwe kuyala.[a] **25** Kwa
maana mtu yeyote anayeku-
la mafuta ya mnyama anaye-
mtoa kuwa dhabihu kwa Yeho-
va inayochomwa kwa moto, ni
lazima auawe.

**26** "'Hampaswi kula damu
yoyote[b] mahali popote mna-
poishi, iwe ni damu ya ndege
au ya mnyama. **27** Mtu yeyo-
te anayekula damu ni lazima
auawe.'"[c]

**28** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: **29** "Waa-
mbie Waisraeli, 'Mtu yeyote
anayemletea Yehova dhabi-
hu yake ya ushirika atamto-
lea Yehova sehemu ya dhabi-
hu hiyo.[d] **30** Ataleta mafu-
ta[e] pamoja na kidari kwa mi-
kono yake mwenyewe ili vitu
hivyo viwe dhabihu kwa Ye-
hova inayochomwa kwa moto,
naye atavitikisa kwenda mbe-
le na nyuma vikiwa toleo la
kutikiswa[f] mbele za Yehova.
**31** Kuhani atayateketeza ma-
futa hayo kwenye madhabahu
ili yafuke moshi,[g] lakini kida-
ri kitakuwa cha Haruni na wa-
nawe.[h]

**32** "'Mtampa kuhani mguu
wa kulia kutoka katika dha-
bihu zenu za ushirika uki-
wa fungu takatifu.[i] **33** Mguu
wa kulia utakuwa fungu la
mwana wa Haruni atakayetoa
damu ya dhabihu za ushiri-
ka na mafuta.[j] **34** Kwa maa-
na nachukua kidari cha to-
leo la kutikiswa na mguu wa
lile fungu takatifu kutoka kwa
dhabihu za ushirika za Wais-
raeli na kumpa kuhani Haruni
na wanawe. Ni sheria ya kudu-
mu kwa Waisraeli.[a]

**35** "'Hilo ndilo fungu lililo-
tengwa kwa ajili ya makuhani,
yaani, Haruni na wanawe, ku-
toka katika dhabihu za Yehova
zinazochomwa kwa moto,
fungu lililotengwa kwa aji-
li yao siku waliyowekwa ras-
mi kumtumikia Yehova waki-
wa makuhani.[b] **36** Yehova
aliwaamuru Waisraeli wawa-
pe makuhani fungu hilo siku
alipowatia mafuta.[c] Ni sheria
ya kudumu katika vizazi
vyao.'"

**37** Hizo ndizo sheria kuhu-
su dhabihu ya kutekete-
zwa,[d] toleo la nafaka,[e] dha-
bihu ya dhambi,[f] dhabihu ya
hatia,[g] dhabihu ya kuwaweka
rasmi makuhani,[h] na dhabihu
ya ushirika,[i] **38** kama Yeho-
va alivyomwamuru Musa kwe-
nye Mlima Sinai[j] siku aliyo-
waamuru Waisraeli wamtolee
Yehova dhabihu zao katika
nyika ya Sinai.[k]

**8** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: **2** "Mchu-
kue Haruni na wanawe,[l] pa-
moja na mavazi yao,[m] na
mafuta yanayotumiwa ku-
tia mafuta,[n] ng'ombe dume
wa dhabihu ya dhambi, ko-
ndoo dume wawili, na kikapu
cha mikate isiyo na chachu,[o]
**3** uwakusanye Waisraeli wote
kwenye mlango wa hema la
mkutano."

**4** Basi Musa akafanya kama
Yehova alivyomwamuru, Wa-
israeli wote wakakusanyi-
ka kwenye mlango wa hema
la mkutano. **5** Musa akawaa-
mbia: "Hili ndilo jambo amba-
lo Yehova ameamuru tufanye."

SURA YA 7
a Kut 22:31; Law 17:15
b Mwa 9:4; Law 3:17; Law 17:10; Kum 12:16; 1Sa 14:33; Mdo 15:20, 29
c Law 17:14
d Law 3:1
e Law 3:3
f Kut 29:24; Law 8:25-27; Law 9:21
g Law 3:3-5
h Law 8:29
i Kut 29:27, 28; Law 10:14; Hes 6:20
j Kum 18:3

Safu ya 2
a Law 10:14
b Kut 28:1; Kut 29:4, 7; Kut 40:13
c Kut 40:15; Law 8:12
d Law 6:9
e Law 2:1; Law 6:14
f Law 6:25
g Law 5:6; Law 7:1
h Kut 29:1; Law 6:20
i Law 3:1
j Kut 34:27
k Law 1:2

SURA YA 8
l Kut 28:1
m Kut 28:4; Kut 39:33, 41
n Kut 30:23-25; Kut 40:15
o Kut 29:1, 2

**6** Kwa hiyo Musa akamle-
ta Haruni na wanawe na ku-
waosha kwa maji.[a] **7** Kisha
akamvisha kanzu,[b] akamfu-
nga ukumbuu,[c] akamvisha lile
joho lisilo na mikono,[d] akamvi-
sha efodi[e] na kumfunga vizu-
ri kabisa mshipi wa efodi ulio-
fumwa.[f] **8** Halafu akamvisha
kifuko cha kifuani[g] na kutia
Urimu na Thumimu[h] ndani
ya kifuko hicho. **9** Kisha
akamvisha kilemba[i] kichwa-
ni na kuweka lile bamba li-
nalong'aa la dhahabu upande
wa mbele wa kilemba hicho,
ile ishara takatifu ya wakfu,*[j]
kama Yehova alivyomwamu-
ru Musa.

**10** Kisha Musa akachukua
mafuta yanayotumiwa kutia
mafuta akalitia mafuta hema
la ibada na vitu vyote vilivyo-
kuwa ndani yake,[k] akavitaka-
sa. **11** Baada ya hayo aka-
nyunyiza kiasi fulani cha ma-
futa hayo juu ya madhabahu
mara saba na kuitia mafu-
ta madhabahu, vyombo vyake
vyote, na pia beseni na kina-
ra chake, ili kuvitakasa.
**12** Mwishowe akamimina juu
ya kichwa cha Haruni kiasi fu-
lani cha mafuta hayo yanayo-
tumiwa kutia mafuta, akamtia
mafuta ili kumtakasa.[l]

**13** Halafu Musa akawaleta
wana wa Haruni, akawavisha
kanzu, akawafunga ukumbuu,
na kuwavisha kofia,[m] kama Ye-
hova alivyomwamuru Musa.

**14** Kisha akamleta ng'ombe
dume wa dhabihu ya dha-
mbi, Haruni na wanawe wa-
kaweka mikono yao juu ya ki-
chwa cha ng'ombe dume
huyo wa dhabihu ya dhambi.[n]
**15** Musa akamchinja, aka-
chukua damu yake[a] kwa kido-
le chake na kuzipaka pembe
zote za madhabahu, akaita-
kasa madhabahu kutokana na
dhambi, lakini damu iliyoba-
ki aliimwaga kwenye msingi
wa madhabahu, ili aitakase
na kutoa juu yake dhabihu
ya kufunika dhambi. **16** Ki-
sha Musa akachukua mafuta
yote yaliyofunika matumbo,
mafuta yaliyo juu ya ini, na
figo mbili pamoja na mafuta
yake, akateketeza vitu hivyo
juu ya madhabahu ili vifuke
moshi.[b] **17** Kisha akachukua
sehemu zilizobaki za ng'ombe
dume huyo, ngozi yake, nyama
yake, na mavi yake, akatekete-
za sehemu hizo nje ya kambi,[c]
kama Yehova alivyomwamu-
ru Musa.

**18** Halafu akamleta kondoo
dume wa dhabihu ya kuteke-
tezwa, Haruni na wanawe wa-
kaweka mikono yao juu ya ki-
chwa cha kondoo dume huyo.[d]
**19** Musa akamchinja na ku-
nyunyiza damu yake pande
zote za madhabahu. **20** Aka-
mkata kondoo huyo vipande-
vipande, akateketeza kichwa,
vipande alivyokata, na mafu-
ta yaliyo kwenye figo, ili vi-
fuke moshi. **21** Akaosha ma-
tumbo na miguu kwa maji
na kumteketeza kondoo dume
mzima kwenye madhabahu ili
afuke moshi. Ilikuwa dhabihu
ya kuteketezwa yenye harufu
inayopendeza.* Ilikuwa dhabi-
hu kwa Yehova inayochomwa
kwa moto, kama Yehova ali-
vyomwamuru Musa.

**22** Kisha akamleta kondoo
dume wa pili, kondoo wa
kuwaweka rasmi makuhani,[e]
basi Haruni na wanawe wa-

---

**8:9** * Au "lile taji takatifu."

**8:21** * Au "inayotuliza."

---

**SURA YA 8**

*a* Kut 29:4; Kut 40:12
*b* Kut 28:39
*c* Kut 39:27, 29
*d* Kut 39:22
*e* Kut 28:6; Kut 39:2
*f* Kut 28:8; Kut 29:5; Kut 39:20
*g* Kut 28:15; Kut 39:9
*h* Kut 28:30
*i* Kut 29:6; Kut 39:27, 28
*j* Kut 28:36; Kut 39:30
*k* Kut 30:26-28
*l* Kut 29:4, 7; Kut 30:30; Kut 40:13; Law 21:10; Zb 133:2
*m* Kut 28:40; Kut 29:8, 9
*n* Kut 29:10-14; Law 4:3, 4; Law 16:6

**Safu ya 2**

*a* Ebr 9:21, 22
*b* Law 4:8, 9
*c* Law 4:11, 12; Law 16:27
*d* Kut 29:15-18; Law 1:4
*e* Law 8:33

kaweka mikono yao juu ya ki-
chwa cha kondoo huyo.[a]
**23** Musa akamchinja na ku-
chukua kiasi fulani cha
damu yake na kuipaka kwe-
nye ncha ya sikio la kulia la
Haruni na kwenye kidole gu-
mba cha mkono wake wa kulia
na kwenye kidole gumba cha
mguu wake wa kulia. **24** Ki-
sha Musa akawaleta wana
wa Haruni na kuwapaka damu
hiyo kwenye ncha za masikio
yao ya kulia na kwenye vido-
le gumba vya mikono yao ya
kulia na kwenye vidole gumba
vya miguu yao ya kulia; lakini
damu iliyobaki Musa aliinyu-
nyiza pande zote za madha-
bahu.[b]

**25** Kisha akachukua yale
mafuta, mkia wenye mafuta,
mafuta yote yaliyofunika ma-
tumbo, mafuta yote yaliyoku-
wa juu ya ini, zile figo mbili
na mafuta yake, na mguu wa
kulia.[c] **26** Akachukua mka-
te mmoja wa mviringo usio
na chachu,[d] mkate mmoja wa
mviringo wenye mafuta,[e]
na mkate mmoja mwembamba
kutoka katika kikapu cha mi-
kate isiyo na chachu kilicho-
kuwa mbele za Yehova. Akai-
weka mikate hiyo juu ya vi-
pande vya mafuta na juu ya
mguu wa kulia. **27** Baada ya
hayo akaviweka vitu hivyo
vyote katika mikono ya Ha-
runi na mikono ya wanawe
na kuanza kuvitikisa kwenda
mbele na nyuma vikiwa toleo
la kutikiswa mbele za Yeho-
va. **28** Kisha Musa akavichu-
kua kutoka mikononi mwao
na kuviteketeza kwenye ma-
dhabahu juu ya dhabihu ya
kuteketezwa ili vifuke moshi.
Vitu hivyo vilikuwa dhabihu
ya kuwaweka rasmi makuha-
ni, dhabihu yenye harufu ya
kupendeza.* Vilikuwa dhabi-
hu kwa Yehova inayochomwa
kwa moto.

**29** Kisha Musa akachukua
kidari na kukitikisa kwenda
mbele na nyuma kikiwa to-
leo la kutikiswa mbele za
Yehova.[a] Sehemu hiyo ya ko-
ndoo wa kuwaweka rasmi ma-
kuhani ilikuwa fungu la Musa,
kama Yehova alivyomwamuru
Musa.[b]

**30** Halafu Musa akachukua
kiasi kidogo cha mafuta ya-
nayotumiwa kutia mafuta[c] na
kiasi kidogo cha damu iliyoku-
wa kwenye madhabahu, aka-
mnyunyizia Haruni na mavazi
yake na pia wanawe na mava-
zi yao. Basi akamtakasa Haru-
ni na mavazi yake na pia wa-
nawe[d] na mavazi yao.[e]

**31** Kisha Musa akamwa-
mbia Haruni na wanawe:
“Chemsheni[f] nyama hiyo kwe-
nye mlango wa hema la mku-
tano, na muile hapo mlangoni
pamoja na mikate iliyo katika
kikapu cha kuwaweka rasmi
makuhani, kama nilivyoamri-
wa kwamba, ‘Haruni na wana-
we wataila.’[g] **32** Mtatekete-
za nyama na mikate itakayo-
baki.[h] **33** Hampaswi kutoka
nje ya mlango wa hema la
mkutano kwa siku saba, mpa-
ka siku zenu za kuwekwa ras-
mi kuwa makuhani zitakapo-
kwisha, kwa sababu itachu-
kua muda wa siku saba kuwa-
weka rasmi kuwa makuhani.[i]
**34** Yehova alituamuru tufa-
nye mambo tuliyofanya leo ili
tuwatolee dhabihu ya kufuni-
ka dhambi zenu.[j] **35** Mtakaa
kwenye mlango wa hema la
mkutano kwa siku saba,[k]

8:28 * Au “kutuliza.”

SURA YA 8
a Kut 29:19, 20
b Kut 24:6
c Kut 29:22-25
d Law 2:4
e Kut 29:1, 2

Safu ya 2
a Law 7:29, 30
b Kut 29:26, 27; Law 7:34, 35
c Kut 30:30
d Hes 3:2, 3
e Kut 29:21
f Law 6:28
g Kut 29:31, 32; 1Ko 9:13
h Kut 29:34
i Kut 29:30, 35; Hes 3:2, 3
j Kut 29:36; Law 17:11
k Kut 29:37

mchana na usiku, nanyi mta-
timiza wajibu wenu mbele za
Yehova,[a] msije mkafa; hivyo
ndivyo nilivyoamriwa.”
36 Basi Haruni na wanawe
wakafanya mambo yote amba-
yo Yehova aliamuru kupi-
tia Musa.

9 Siku ya nane,[b] Musa aka-
mwita Haruni na wana-
we na wazee wa Israeli.
2 Akamwambia Haruni: “Chu-
kua ndama mchanga kwa ajili
ya dhabihu ya dhambi[c] na ko-
ndoo dume kwa ajili ya dhabi-
hu ya kuteketezwa, wanyama
wasio na kasoro, nawe uwa-
toe mbele za Yehova. 3 Laki-
ni utawaambia Waisraeli ‘Chu-
kueni mbuzi dume kwa ajili
ya dhabihu ya dhambi na nda-
ma na mwanakondoo dume,
wote wa umri wa mwaka mmo-
ja na wasio na kasoro, kwa
ajili ya dhabihu ya kutekete-
zwa, 4 na ng’ombe dume na
kondoo dume kwa ajili ya dha-
bihu za ushirika,[d] ili muwa-
toe dhabihu mbele za Yehova,
na pia toleo la nafaka[e] lililo-
changanywa na mafuta, kwa
sababu leo Yehova atawato-
kea.’”[f]
5 Basi wakapeleka vitu
ambavyo Musa aliamuru mbe-
le ya hema la mkutano. Ha-
lafu Waisraeli wote wakaja na
kusimama mbele za Yehova.
6 Musa akasema: “Hili ndi-
lo jambo ambalo Yehova ame-
waamuru mfanye, ili muone
utukufu wa Yehova.”[g] 7 Ki-
sha Musa akamwambia Haru-
ni: “Nenda kwenye madhaba-
hu, utoe dhabihu yako ya dha-
mbi[h] na dhabihu yako ya ku-
teketezwa, utoe dhabihu ya
kufunika dhambi zako mwe-
nyewe[i] na za nyumba yako; ki-
sha uwatolee watu dhabihu ya
kufunika dhambi zao,[a] kama
Yehova alivyoamuru.”
8 Haruni akaenda mara
moja kwenye madhabahu
na kumchinja yule ndama wa
dhabihu ya dhambi kwa aji-
li yake mwenyewe.[b] 9 Kisha
wanawe wakamletea damu,[c]
naye akachovya kidole cha-
ke katika damu hiyo na ku-
paka pembe za madhabahu,
na damu iliyobaki akaimwa-
ga kwenye msingi wa madha-
bahu.[d] 10 Akateketeza ma-
futa na figo na mafuta yaliyo
juu ya ini kutoka katika dhabi-
hu ya dhambi ili vifuke moshi
kwenye madhabahu, kama Ye-
hova alivyomwamuru Musa.[e]
11 Naye akateketeza nyama
na ngozi nje ya kambi.[f]
12 Kisha Haruni akamchi-
nja mnyama wa dhabihu ya
kuteketezwa na wanawe wa-
kampa damu, naye akai-
nyunyiza pande zote za ma-
dhabahu.[g] 13 Wakampa vi-
pande vya mnyama wa dha-
bihu ya kuteketezwa pamoja
na kichwa, naye akaviteke-
teza ili vifuke moshi kwenye
madhabahu. 14 Pia, akao-
sha matumbo na miguu, aka-
viteketeza vitu hivyo kwenye
madhabahu juu ya dhabihu ya
kuteketezwa ili vifuke moshi.
15 Kisha akatoa dhabihu
kwa ajili ya watu; akamchu-
kua yule mbuzi wa dhabihu ya
dhambi aliyepaswa kutolewa
kwa ajili ya watu, akamchinja
na kutoa dhabihu ya dhambi
kama alivyofanya kwa yule wa
kwanza. 16 Akatoa dhabihu
ya kuteketezwa akifuata uta-
ratibu wa kawaida.[h]
17 Kisha akatoa toleo la na-
faka;[i] akachukua mkono mmo-

SURA YA 8
a Hes 1:53

SURA YA 9
b Law 8:35
c Law 4:3
d Law 3:1
e Law 2:4; Law 6:14
f Kut 29:43
g Kut 16:10; Kut 24:16; Kut 40:34
h Law 4:3
i Ebr 7:27

Safu ya 2
a Law 16:33; Ebr 5:1-3
b Law 4:3, 4
c Ebr 9:22
d Law 4:7; Law 8:14, 15
e Law 4:8-10
f Law 4:11, 12; Ebr 13:11
g Law 1:5
h Law 1:3; Law 6:9
i Law 2:1, 11, 13

ja wa toleo hilo na kuliteketeze
za ili lifuke moshi kwenye ma-
dhabahu pamoja na dhabihu
ya kuteketezwa ya asubuhi.[a]
**18** Baada ya hayo Haru-
ni akamchinja yule ng'o-
mbe dume na kondoo dume
wa dhabihu ya ushirika aliye-
paswa kutolewa kwa ajili ya
watu. Kisha wanawe wakampa
damu, akainyunyiza pande
zote za madhabahu.[b] **19** La-
kini vipande vyenye mafuta
vya ng'ombe dume,[c] mkia we-
nye mafuta wa kondoo dume,
mafuta yaliyofunika matu-
mbo, na figo, na mafuta ya-
liyokuwa juu ya ini,[d] **20** wa-
liviweka vipande hivyo vyote
vyenye mafuta juu ya vidari,
kisha akaviteketeza vipande
hivyo ili vifuke moshi kwenye
madhabahu.[e] **21** Hata hivyo,
Haruni akatikisa vidari na
mguu wa kulia kwenda mbele
na nyuma kuwa toleo la kuti-
kiswa mbele za Yehova, kama
Musa alivyoamuru.[f]
**22** Kisha Haruni akainua
mikono yake kuelekea watu,
akawabariki,[g] naye akashu-
ka chini baada ya kutoa
dhabihu ya dhambi na dhabi-
hu ya kuteketezwa na dhabi-
hu za ushirika. **23** Mwisho-
we Musa na Haruni wakaingia
katika hema la mkutano, ki-
sha wakatoka nje na kuwaba-
riki watu.[h]
Ndipo watu wote wakauona
utukufu wa Yehova,[i] **24** na
moto ukashuka kutoka kwa
Yehova[j] na kuanza kutekete-
za ile dhabihu ya kuteketezwa
na vile vipande vyenye ma-
futa vilivyokuwa kwenye ma-
dhabahu. Watu wote walipoo-
na hilo, wakaanza kupaza sau-
ti na kuanguka kifudifudi.[k]

**10** Baadaye Nadabu na
Abihu,[a] wana wa Haru-
ni, walichukua kila mmoja
wao chetezo chake, wakawe-
ka moto ndani yake na kutia
uvumba.[b] Wakaanza kumtolea
Yehova moto haramu,[c] jambo
ambalo hakuwaamuru wafa-
nye. **2** Ndipo moto ukashu-
ka kutoka kwa Yehova, uka-
wateketeza,[d] wakafa mbele za
Yehova.[e] **3** Musa akamwa-
mbia Haruni: "Yehova ame-
sema hivi: 'Nitatakaswa mio-
ngoni mwa wale walio karibu
nami,[f] nami nitatukuzwa mbe-
le ya watu wote.'" Haruni aka-
nyamaza kimya.
**4** Basi Musa akamwita Mi-
shaeli na Elsafani, wana
wa Uzieli,[g] ndugu ya baba ya
Haruni, akawaambia: "Njooni
hapa, waondoeni ndugu zenu
mbele ya mahali patakatifu
muwapeleke nje ya kambi."
**5** Kwa hiyo wakaja, waka-
wabeba wakiwa na kanzu zao
na kuwapeleka nje ya kambi,
kama Musa alivyowaambia.
**6** Kisha Musa akamwambia
Haruni na wanawe walioba-
ki, Eleazari na Ithamari: "Msi-
kose kutunza nywele zenu na
msirarue mavazi yenu,[h] msi-
je mkafa na kumfanya Mungu
awakasirikie Waisraeli wote.
Ndugu zenu wote wa nyumba
ya Israeli watawaombolezea
wale ambao Yehova amewaa-
ngamiza kwa moto. **7** Msito-
ke nje ya mlango wa hema la
mkutano msije mkafa, kwa sa-
babu Yehova amewatia mafu-
ta."[i] Basi wakafanya kama
Musa alivyosema.
**8** Kisha Yehova akamwa-
mbia Haruni: **9** "Wewe na
wanao msinywe divai au ki-
leo chochote mnapoingia ka-
tika hema la mkutano,[j] msije

SURA YA 9
a Kut 29:39
b Law 3:1, 2
c Law 3:3, 4
d Law 3:9, 10
e Law 7:29-31
f Kut 29:27, 28
g Hes 6:23-27; Kum 10:8; Kum 21:5; 1Nya 23:13
h 2Sa 6:18; 2Nya 6:3
i Law 9:6
j Amu 6:21; 1Nya 21:26
k 1Fa 18:38, 39; 2Nya 7:1, 3

Safu ya 2

SURA YA 10
a Kut 6:23; 1Nya 24:2
b Kut 30:34, 35; Law 16:12
c Kut 30:9; Law 10:9; Law 16:1, 2
d Hes 16:35
e Hes 26:61
f Kut 19:22
g Kut 6:18
h Law 21:10
i Kut 28:41; Law 8:12; Law 21:11, 12
j Eze 44:21

mkafa. Ni sheria ya kudumu
katika vizazi vyenu. **10** Ili
muweze kutofautisha mambo
matakatifu na mambo yaliyo
najisi, mambo safi na mambo
yasiyo safi,[a] **11** na ili muwa-
fundishe Waisraeli wote she-
ria zote ambazo* Yehova ame-
waambia kupitia Musa."[b]

**12** Kisha Musa akamwa-
mbia Haruni na wanawe wa-
liobaki, Eleazari na Ithamari:
"Chukueni toleo la nafaka li-
lilobaki kutoka katika dhabi-
hu za Yehova zinazochomwa
kwa moto, mle toleo hilo kari-
bu na madhabahu kama mka-
te usio na chachu,[c] kwa saba-
bu ni toleo takatifu kabisa.[d]
**13** Mtakula toleo hilo maha-
li patakatifu,[e] kwa sababu ni
posho yenu na posho ya wana
wenu kutoka kwenye dhabihu
za Yehova zinazochomwa kwa
moto, kwa maana hivyo ndi-
vyo nilivyoamriwa. **14** Pia,
wewe na wanao na binti zako[f]
mtakula kidari cha toleo la ku-
tikiswa na mguu wa fungu ta-
katifu[g] mkiwa mahali safi kwa
sababu vitu hivyo vimetolewa
ili kuwa posho yako na posho
ya wanao kutoka kwenye dha-
bihu za ushirika za Waisraeli.
**15** Watauleta mguu wa fungu
takatifu na kidari cha toleo la
kutikiswa pamoja na dhabihu
za mafuta zinazochomwa kwa
moto, ili vitikiswe mbele za
Yehova vikiwa toleo la kutiki-
swa kwenda mbele na nyuma;
hilo litakuwa posho yako na
posho ya kudumu ya wanao,[h]
kama Yehova alivyoamuru."

**16** Musa akamtafuta sana
mbuzi wa dhabihu ya dhambi,[i]
lakini akagundua kwamba ali-
kuwa ameteketezwa. Kwa hiyo
akawakasirikia sana Eleaza-
ri na Ithamari, wana walio-
baki wa Haruni, akawauliza:
**17** "Kwa nini hamkula dhabi-
hu ya dhambi mkiwa mahali
patakatifu,[a] wakati ni dhabihu
takatifu kabisa ambayo ame-
wapa ili mbebe dhambi za Wa-
israeli wote na kuwatolea dha-
bihu ya kufunika dhambi zao
mbele za Yehova? **18** Sasa
angalieni! Damu yake haijale-
twa mahali patakatifu.[b] Mli-
paswa kula dhabihu hiyo
mahali patakatifu, kama nili-
vyoamriwa." **19** Haruni aka-
mjibu Musa: "Tazama! Leo wa-
limtolea Yehova dhabihu yao
ya dhambi na dhabihu yao ya
kuteketezwa,[c] na bado mambo
haya yamenipata. Kama ni-
ngekula dhabihu ya dhambi
leo, je, jambo hilo lingempe-
ndeza Yehova?" **20** Musa ali-
posikia hayo, akaridhika.

**11** Kisha Yehova akawaa-
mbia Musa na Haru-
ni: **2** "Waambieni Waisrae-
li, 'Hawa ndio wanyama wa
nchi kavu mnaoweza kula:[d]
**3** Mnaweza kumla kila mnya-
ma mwenye kwato zilizopasu-
ka na zilizogawanyika anaye-
cheua.

**4** "'Lakini hampaswi kuwa-
la wanyama wafuatao wanao-
cheua au wenye kwato zili-
zogawanyika: msimle ngamia
kwa sababu anacheua lakini
kwato zake hazijagawanyika.
Yeye si safi kwenu.[e] **5** Pia,
msimle wibari[f] kwa sababu
anacheua lakini kwato zake
hazijagawanyika. Yeye si safi
kwenu. **6** Pia, msimle su-
ngura kwa sababu anacheua
lakini kwato zake hazijaga-
wanyika. Yeye si safi kwenu.
**7** Pia, msimle nguruwe[g] kwa
sababu ana kwato zilizopa-

**SURA YA 10**
*a* Eze 44:23
*b* Kum 33:10; 2Nya 17:8, 9; Ne 8:7, 8; Mal 2:7
*c* Law 6:14, 16
*d* Law 21:22
*e* Law 6:26; Hes 18:10
*f* Law 22:13; Hes 18:11
*g* Kut 29:26-28; Law 7:31, 34; Law 9:21
*h* 1Ko 9:13
*i* Law 9:3, 15

**Safu ya 2**
*a* Law 6:25, 26; Eze 44:29
*b* Law 6:29, 30
*c* Law 9:8, 12

**SURA YA 11**
*d* Kum 14:4-6; Eze 4:14
*e* Kum 14:7, 8
*f* Met 30:26
*g* Isa 65:4; Isa 66:3, 17

**10:11** * Au "masharti yote ambayo."

suka na kugawanyika lakini
hacheui. Yeye si safi kwenu.
**8** Msile kamwe nyama yao
wala kugusa mizoga yao. Hao
si safi kwenu.[a]

**9** "'Kati ya viumbe wote wa-
naoishi ndani ya maji, mna-
weza kula wafuatao: Mna-
weza kumla kiumbe yeyote
wa majini mwenye mapezi na
magamba anayeishi bahari-
ni au mtoni.[b] **10** Lakini kiu-
mbe yeyote anayeishi bahari-
ni na mtoni ambaye hana ma-
pezi na magamba, kati ya viu-
mbe wote wa majini wanaoishi
katika makundi makubwa na
viumbe wengine wote wanaoi-
shi majini, ni chukizo kwenu.
**11** Naam, watakuwa chukizo
kwenu, msile kamwe nyama
yao,[c] nanyi mnapaswa kuchu-
kia mizoga yao. **12** Kiumbe
yeyote wa majini ambaye hana
mapezi na magamba ni chuki-
zo kwenu.

**13** "'Hawa ndio ndege mna-
opaswa kuchukia; wasiliwe
kwa sababu ni chukizo: tai,[d]
furukombe, tumbusi* mweu-
si,[e] **14** mwewe mwekundu
na aina zote za mwewe weu-
si, **15** kila aina ya kunguru,
**16** mbuni, bundi, shakwe,
kila aina ya kipanga, **17** bu-
ndi mdogo, mnandi, bundi
mwenye masikio marefu,
**18** batamaji, mwari, tumbu-
si,* **19** korongo, kila aina ya
kulastara, hudihudi, na popo.
**20** Kila kiumbe mwenye ma-
bawa* anayeishi katika ma-
kundi makubwa anayetambaa
kwa miguu yote minne ni chu-
kizo kwenu.

**21** "'Kati ya wadudu wote
wenye mabawa wanaoishi ka-
tika makundi makubwa na wa-
naotambaa kwa miguu yote
minne, mnaweza kula tu
wadudu wenye vifundo mi-
guuni wanaoruka ardhini.
**22** Hawa ndio mnaoweza
kula: kila aina ya nzige wa-
naohama, nzige wengine wa-
naoliwa,[a] chenene,* na panzi.
**23** Wadudu wengine wote we-
nye mabawa wanaoishi katika
makundi makubwa wenye mi-
guu minne ni chukizo kwenu.
**24** Wadudu hao watawafanya
msiwe safi. Kila mtu anayegu-
sa mizoga yao hatakuwa safi
mpaka jioni.[b] **25** Kila mtu
anayebeba mizoga yao anapa-
swa kufua mavazi yake;[c] hata-
kuwa safi mpaka jioni.

**26** "'Mnyama yeyote mwe-
nye kwato zilizopasuka lakini
hazijagawanyika na ambaye
hacheui si safi kwenu. Kila
mtu anayewagusa wanyama
hao hatakuwa safi.[d] **27** Kila
kiumbe anayetembea kwa mi-
guu yenye makucha kati ya
viumbe wanaotembea kwa mi-
guu minne si safi kwenu. Kila
mtu anayegusa mizoga yao
hatakuwa safi mpaka jioni.
**28** Yeyote atakayebeba mizo-
ga yao anapaswa kufua mava-
zi yake,[e] hatakuwa safi mpaka
jioni.[f] Hao si safi kwenu.

**29** "'Hawa ndio viumbe wa-
naotambaa ambao si safi kwe-
nu: fuko, panya,[g] kila aina ya
mjusi, **30** mjusi kafiri, mju-
si mkubwa, mjusi wa majini,
mjusi wa mchangani, na ki-
nyonga. **31** Viumbe hao wa-
naotambaa si safi kwenu.[h] Kila
mtu anayegusa mizoga yao ha-
takuwa safi mpaka jioni.[i]

**32** "'Viumbe hao wakifa na
kuangukia kitu chochote, kitu
hicho hakitakuwa safi, iwe ni

**11:13, 18** * Au "tai mla mizoga." **11:20** * Au "Kila mdudu."

**11:22** * Au "nyenje."

SURA YA 11
*a* Mdo 10:14
*b* Kum 14:9, 10
*c* Kum 14:3
*d* Ayu 39:27, 30
*e* Kum 14:12-19

Safu ya 2
*a* Mt 3:4; Mk 1:6
*b* Law 14:46, 47; Law 15:8; Law 17:15; Law 22:4-6
*c* Law 14:2, 8; Law 15:2, 5; Hes 19:10
*d* Kum 14:7, 8
*e* Law 17:15, 16
*f* Law 5:2
*g* Isa 66:17
*h* Kum 14:19
*i* Law 11:24; Law 22:4, 5

chombo cha mbao, nguo, ngo-
zi, au gunia. Chombo chocho-
te kinachotumiwa kinapaswa
kutumbukizwa majini, nacho
hakitakuwa safi mpaka jio-
ni; baada ya hapo kitakuwa
safi. **33** Wakianguka ndani
ya chombo cha udongo, mna-
paswa kukivunja, na chocho-
te kilichokuwa ndani ya cho-
mbo hicho si safi.[a] **34** Cha-
kula chochote kinachomwa-
gikiwa na maji kutoka katika
chombo hicho si safi, na ki-
nywaji chochote kutoka kati-
ka chombo hicho si safi.
**35** Kitu chochote kinachoa-
ngukiwa na mizoga yao si safi.
Vitu hivyo vitavunjwavunjwa
iwe ni jiko kubwa au dogo.
Vitu hivyo si safi, navyo havi-
takuwa safi kwenu. **36** Hata
hivyo, chemchemi au ta-
ngi la maji litabaki safi, laki-
ni mtu yeyote anayegusa mi-
zoga yao hatakuwa safi.
**37** Mizoga yao ikiangukia
mbegu za kupandwa, zitabaki
safi. **38** Lakini mbegu zikiti-
wa maji kisha sehemu yoyote
ya mizoga yao iangukie mbe-
gu hizo, mbegu hizo si safi
kwenu.

**39** "'Mnyama yeyote mna-
yeruhusiwa kula akifa, yeyo-
te anayegusa mzoga wake
hatakuwa safi mpaka jioni.[b]
**40** Yeyote anayekula sehemu
yoyote ya mzoga huo anapa-
swa kufua mavazi yake, ha-
takuwa safi mpaka jioni.[c] Na
yeyote anayebeba mzoga huo
anapaswa kufua mavazi yake,
naye hatakuwa safi mpaka jio-
ni. **41** Kila kiumbe anayeta-
mbaa ni chukizo.[d] Hapaswi
kuliwa. **42** Hampaswi kumla
kiumbe yeyote anayetambaa
kwa tumbo, kiumbe yeyote
anayetembea kwa miguu yote
minne, au viumbe wowote wa-
naoishi katika makundi maku-
bwa wenye miguu mingi, kwa
sababu viumbe hao ni chuki-
zo.[a] **43** Msinifanye niwachu-
kie kwa kula kiumbe yeyote
kati ya viumbe hao, msijitie
unajisi na kuwa watu wasio
safi.[b] **44** Kwa maana mimi ni
Yehova Mungu wenu,[c] nanyi
lazima mjitakase na kuwa wa-
takatifu,[d] kwa sababu mimi
ni mtakatifu.[e] Kwa hiyo msi-
jichafue kwa kula kiumbe ye-
yote anayetambaa. **45** Kwa
maana mimi ni Yehova, nina-
yewaongoza kupanda kuto-
ka nchini Misri ili nijithibiti-
she mwenyewe kuwa Mungu
wenu,[f] nanyi lazima muwe wa-
takatifu,[g] kwa sababu mimi ni
mtakatifu.[h]

**46** "'Hiyo ndiyo sheria ku-
husu wanyama, ndege, kila
kiumbe anayeishi majini,
na kila kiumbe anayetambaa,
**47** ili kutofautisha viumbe
walio safi na wasio safi na
viumbe wanaoweza kuliwa na
wasioweza kuliwa.'"[i]

**12** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: **2** "Wa-
ambie Waisraeli, 'Mwanamke
akipata mimba na kuzaa mto-
to wa kiume, mwanamke huyo
hatakuwa safi kwa siku saba,
atakuwa kama anavyokuwa
katika siku zake za hedhi.[j]
**3** Siku ya nane, mtoto huyo
atatahiriwa.[k] **4** Kisha kwa
siku 33 mwanamke huyo atae-
ndelea kujitakasa kwa saba-
bu ya damu aliyopoteza. Asi-
guse kitu chochote kitakatifu,
wala asiingie mahali pataka-
tifu mpaka atakapokamilisha
siku zake za kujitakasa.

**5** "Akizaa mtoto wa kike,
mwanamke huyo hatakuwa
safi kwa siku 14, atakuwa

**SURA YA 11**
*a* Law 15:12
*b* Law 11:23, 24; Hes 19:11, 16
*c* Law 17:15; Law 22:3, 8; Kum 14:21; Eze 4:14; Eze 44:31
*d* Law 11:21

**Safu ya 2**
*a* Kum 14:3
*b* Law 20:25
*c* Kut 20:2
*d* Kut 19:6; Law 19:2; Kum 14:2; 1Th 4:7
*e* 1Pe 1:15, 16; Ufu 4:8
*f* Kut 6:7; Kut 29:46; Ho 11:1
*g* Kut 22:31; Hes 15:40; Kum 7:6
*h* Law 20:7, 26; Yos 24:19; 1Sa 2:2
*i* Law 20:25; Eze 44:23

**SURA YA 12**
*j* Law 15:19
*k* Mwa 17:12; Mwa 21:4; Lu 1:59; Lu 2:21, 22; Yoh 7:22

kama anavyokuwa katika siku
zake za hedhi. Kisha atae-
ndelea kujitakasa kwa siku
66 kwa sababu ya damu ali-
yopoteza. **6** Siku zake za ku-
jitakasa zitakapokwisha baa-
da ya kuzaa mtoto wa kiume
au wa kike, atamletea kuhani
mwanakondoo dume wa mwa-
ka mmoja kwa ajili ya dhabihu
ya kuteketezwa[a] na hua mcha-
nga au njiwa tetere kwa ajili
ya dhabihu ya dhambi kwenye
mlango wa hema la mkutano.
**7** Kuhani atatoa dhabihu hizo
mbele za Yehova ili kufunika
dhambi ya mwanamke huyo,
kisha atakuwa safi kutokana
na damu yake. Hiyo ndiyo she-
ria kuhusu mwanamke ana-
yezaa mtoto wa kiume au wa
kike. **8** Lakini ikiwa hawezi
kuleta kondoo, basi anapaswa
kuleta njiwa tetere wawili au
hua wawili wachanga,[b] mmoja
kwa ajili ya dhabihu ya kute-
ketezwa na wa pili kwa ajili ya
dhabihu ya dhambi, naye ku-
hani atamtolea dhabihu hizo
ili kufunika dhambi yake, ki-
sha atakuwa safi.'"

**13** Yehova akaendelea ku-
waambia Musa na Haru-
ni: **2** "Ikiwa mtu ana uvimbe
kwenye ngozi yake, au upe-
le, au kigaga, au doa amba-
lo linaweza kuwa ugonjwa wa
ukoma,*[c] anapaswa kupele-
kwa kwa kuhani Haruni au
kwa mmoja wa wanawe, ma-
kuhani.[d] **3** Kuhani atachu-
nguza sehemu iliyoathiriwa
ya ngozi. Ikiwa nywele za se-
hemu hiyo zimebadilika kuwa
nyeupe na ugonjwa umepenya
chini ya ngozi, huo ni ugonjwa
wa ukoma. Kuhani atauchu-
nguza na kutangaza kwamba
mtu huyo si safi. **4** Lakini
ikiwa ana doa jeupe kwenye
ngozi na inaonekana halijape-
nya chini ya ngozi na nywe-
le hazijabadilika kuwa nyeupe,
basi kuhani atamtenga mtu
huyo kwa siku saba.[a] **5** Kisha
kuhani atamchunguza siku ya
saba, na ugonjwa huo ukio-
nekana kwamba hauendelei,
nao haujaenea kwenye ngo-
zi, atamtenga kwa siku nyingi-
ne saba.

**6** "Kuhani anapaswa ku-
mchunguza tena siku ya saba,
na ikiwa ugonjwa huo umefi-
fia na haujaenea katika ngo-
zi, kuhani atatangaza kwamba
mtu huyo ni safi;[b] kilikuwa ki-
gaga tu. Kisha mtu huyo ata-
fua mavazi yake na kuwa safi.
**7** Lakini ikiwa ni wazi kwa-
mba kigaga hicho kimeenea*
kwenye ngozi baada ya mtu
huyo kwenda kwa kuhani ku-
thibitisha utakaso wake, basi
atafika tena# mbele ya ku-
hani. **8** Kuhani atachunguza
kigaga hicho, na ikiwa kimee-
nea kwenye ngozi, atatangaza
kwamba mtu huyo si safi. Huo
ni ukoma.[c]

**9** "Mtu akishikwa na uko-
ma, ni lazima apelekwe kwa
kuhani, **10** kisha kuhani ata-
mchunguza.[d] Ikiwa ana uvi-
mbe mweupe kwenye ngozi na
nywele za sehemu hiyo zime-
badilika kuwa nyeupe na uvi-
mbe huo umebadilika kuwa
kidonda kibichi,[e] **11** huo
ni ukoma wa muda mrefu,

SURA YA 12
a Law 1:10
b Law 1:14; Law 5:7; Law 14:21, 22; Lu 2:24

SURA YA 13
c Hes 12:10, 12; 2Nya 26:19; Mt 8:3
d Kum 24:8; Eze 44:23; Mal 2:7; Lu 17:14

Safu ya 2
a Law 13:50; Law 14:38; Hes 12:15
b Mt 8:4; Mk 1:44; Lu 5:14; Lu 17:14
c Law 13:15, 25, 30, 42; Hes 12:10, 12
d Law 13:3
e Law 13:24, 25

---

**13:2** *Neno la Kiebrania linalotafsiriwa "ukoma" lina maana pana na linaweza kutia ndani magonjwa mbalimbali ya ngozi yanayoambukiza. Linaweza pia kutia ndani maambukizi fulani yaliyopatikana kwenye nguo na nyumba.

**13:7** *Au "ambukizo hilo limeenea." #Au "mara ya pili."

kuhani atatangaza kwamba
mtu huyo si safi. Hapaswi ku-
mtenga,*[a] kwa kuwa si safi.
**12** Lakini ikiwa ukoma umee-
nea kwenye ngozi yote na ku-
funika mwili mzima kuanzia
kichwani mpaka miguuni, kwa
kadiri ambayo kuhani anao-
na, **13** na kuhani amemchu-
nguza na kuona kwamba uko-
ma umefunika ngozi yake
yote, atatangaza kwamba
mtu huyo ni safi.* Ngozi yote
imekuwa nyeupe, yeye ni safi.
**14** Lakini akipata kidonda ki-
bichi, hatakuwa safi. **15** Ku-
hani akikiona kidonda hicho
kibichi, atatangaza kwamba
mtu huyo si safi.[b] Kidonda hi-
cho kibichi si safi. Ni ukoma.[c]
**16** Lakini kidonda hicho kiki-
badilika tena na kuwa cheu-
pe, mtu huyo ataenda kwa ku-
hani. **17** Kuhani atamchu-
nguza,[d] na ikiwa kimebadilika
kuwa cheupe, kuhani atamta-
ngaza kuwa safi mtu huyo ali-
yeambukizwa.

**18** “Mtu akishikwa na jipu
kisha lipone, **19** na uvimbe
mweupe au doa lenye mcha-
nganyiko wa rangi nyekundu
na nyeupe litokee mahali pali-
pokuwa na jipu hilo, ni lazima
aende kwa kuhani. **20** Kuha-
ni atachunguza doa hilo,[e] na
akiona kwamba limepenya chi-
ni ya ngozi na nywele za se-
hemu hiyo zimebadilika kuwa
nyeupe, atatangaza kwamba
mtu huyo si safi. Ni ugo-
njwa wa ukoma uliotokea ma-
hali palipokuwa na jipu.
**21** Lakini kuhani akichungu-
za na kuona kwamba haku-
na nywele nyeupe sehemu
hiyo na doa halijapenya chini
ya ngozi, nalo limeanza kupo-
na, atamtenga kwa siku saba.[a]
**22** Na ikiwa limeenea kwenye
ngozi, kuhani atatangaza kwa-
mba mtu huyo si safi. Ni ugo-
njwa. **23** Lakini doa hilo liki-
baki palepale na halijaenea, ni
uvimbe tu wa jipu, kuhani ata-
mtangaza kuwa safi.[b]

**24** “Au ikiwa mtu ana kovu
lililosababishwa na moto na
kovu hilo bichi likigeuka rangi
na kuwa doa lenye mchanga-
nyiko wa rangi nyekundu na
nyeupe au nyeupe tu, **25** ku-
hani atalichunguza doa hilo.
Ikiwa nywele zimebadilika na
kuwa nyeupe katika doa hilo
na inaonekana limepenya chi-
ni ya ngozi, ni ukoma ulioto-
kea kwenye kovu, basi kuhani
atatangaza kwamba mtu huyo
si safi. Ni ugonjwa wa ukoma.
**26** Lakini kuhani akichungu-
za doa hilo na kuona halina
nywele nyeupe, halijapenya
chini ya ngozi, na limeanza
kupona, atamtenga mtu huyo
kwa siku saba.[c] **27** Kuha-
ni atamchunguza siku ya
saba, na ikiwa limeenea kwe-
nye ngozi, atatangaza kwa-
mba mtu huyo si safi. Ni ugo-
njwa wa ukoma. **28** Lakini
doa hilo likibaki vilevile na li-
sipoenea kwenye ngozi, na iki-
wa limeanza kupona, ni uvi-
mbe tu wa lile kovu, kuha-
ni atatangaza kwamba mtu
huyo ni safi, kwa sababu ni
mwasho wa kovu hilo.

**29** “Mwanamume au mwa-
namke akipata kidonda ki-
chwani au kwenye kidevu,
**30** kuhani atachunguza kido-
nda hicho.[d] Akiona kwamba
kimepenya chini ya ngozi na
nywele za sehemu hiyo ni za
manjano na ni chache, kuhani
atatangaza kwamba mtu huyo

---

**13:11** *Yaani, hapaswi kumtenga kwa uchunguzi zaidi. **13:13** *Au “hawezi kuwaambukiza wengine.”

**SURA YA 13**

*a* Law 13:4
*b* Kum 24:8
*c* Law 13:8
*d* Lu 5:14; Lu 17:14
*e* Eze 44:23

**Safu ya 2**

*a* Law 13:4, 50; Law 14:38; Hes 12:15
*b* Mt 8:4; Mk 1:44; Lu 5:14; Lu 17:14
*c* Law 13:4, 50; Law 14:38; Hes 12:15
*d* Kum 24:8; Mal 2:7

si safi; ni ugonjwa unaoathi-
ri ngozi ya kichwa au kidevu.
Ni ukoma wa kichwa au wa ki-
devu. **31** Lakini kuhani akio-
na kwamba kidonda hicho ha-
kijapenya chini ya ngozi na se-
hemu hiyo haina nywele nyeu-
si, anapaswa kumtenga mtu
huyo kwa siku saba.[a] **32** Ku-
hani atachunguza kidonda hi-
cho siku ya saba, ikiwa haki-
jaenea au hakina nywele za
manjano na hakijapenya chini
ya ngozi, **33** mtu huyo ana-
paswa kunyolewa, lakini hata-
nyolewa sehemu yenye kido-
nda. Kisha kuhani atamtenga
mtu huyo kwa siku saba.

**34** “Kuhani atakichunguza
tena kidonda hicho siku ya
saba, na ikiwa kidonda hicho
kilicho kichwani na kwenye
kidevu hakijaenea au kupenya
chini ya ngozi, kuhani anapa-
swa kutangaza kwamba mtu
huyo ni safi, atafua mavazi
yake na kuwa safi. **35** Lakini
ikiwa kidonda kimeenea kwe-
nye ngozi baada ya mtu
huyo kutangazwa kuwa safi,
**36** kuhani atamchunguza, iki-
wa kidonda hicho kimeenea
kwenye ngozi, kuhani hahitaji
kuchunguza ikiwa kuna nywe-
le za manjano; mtu huyo si
safi. **37** Lakini akimchungu-
za na kuona kwamba hakijae-
nea na nywele nyeusi zimeo-
ta sehemu iliyokuwa na kido-
nda, mtu huyo amepona. Yeye
ni safi, kuhani atamtangaza
kuwa safi.[b]

**38** “Mwanamume au mwa-
namke akiwa na madoa meu-
pe kwenye ngozi, **39** kuhani
atayachunguza.[c] Ikiwa madoa
hayo si meupe sana, ni vipe-
le visivyo na madhara vilivyo-
tokea kwenye ngozi. Mtu huyo
ni safi.

**40** “Ikiwa mwanamume ata-
pata upara kichwani, yeye ni
safi. **41** Akipata upara sehe-
mu ya mbele ya kichwa, yeye
ni safi. **42** Lakini mtu akipa-
ta kidonda chenye mchanga-
nyiko wa rangi nyekundu na
nyeupe kwenye upara au paji
la uso, ni ukoma unaotokea
kwenye upara au paji lake la
uso. **43** Kuhani atamchu-
nguza, na ikiwa kidonda ki-
licho kwenye upara au paji
lake la uso kina uvimbe we-
nye mchanganyiko wa rangi
nyekundu na nyeupe, na ngo-
zi yake inaonekana ni kama
ina ukoma, **44** mtu huyo ana
ukoma. Yeye si safi, kuhani
anapaswa kutangaza kwamba
mtu huyo si safi kwa sababu
ya ugonjwa aliopata kichwani.
**45** Mtu mwenye ukoma ana-
paswa kuvaa mavazi yaliyora-
ruka, hapaswi kutunza nywe-
le za kichwa chake, naye ana-
paswa kufunika masharubu
yake na kusema hivi kwa sau-
ti: ‘Mimi si safi, mimi si safi!’
**46** Kwa muda wote atakaoku-
wa na ugonjwa huo hatakuwa
safi. Kwa kuwa yeye si safi,
ataishi akiwa ametengwa.
Ataishi nje ya kambi.[a]

**47** “Vazi likiathiriwa na
ugonjwa wa ukoma, iwe ni
vazi la sufu au la kitani,
**48** iwe ni ndani ya mtande au
ndani ya mshindio wa kita-
ni au wa sufu, au ndani ya
ngozi au ndani ya chochote
kilichotengenezwa kwa ngozi,
**49** na ikiwa vazi, ngozi, mta-
nde, mshindio, au kitu cho-
chote cha ngozi kina doa le-
nye mchanganyiko wa ra-
ngi ya manjano na kijani
au doa jekundu, huo ni ugo-
njwa wa ukoma, kuhani ana-
paswa kuonyeshwa vazi hilo.

**SURA YA 13**

*a* Law 13:4, 50; Law 14:38; Hes 12:15

*b* Mt 8:4; Mk 1:44; Lu 5:14; Lu 17:14

*c* Law 13:2

**Safu ya 2**

*a* Hes 5:2; Hes 12:14; 2Fa 7:3; 2Nya 26:20, 21

**50** Kuhani atachunguza ugo-
njwa huo, naye anapaswa kuli-
tenga vazi hilo lenye ugonjwa
kwa siku saba.[a] **51** Atakapo-
lichunguza siku ya saba na
kuona kwamba ugonjwa huo
umeenea ndani ya vazi, ndani
ya mtande, ndani ya mshindio,
au ndani ya ngozi (haidhuru
ngozi hiyo inatumiwa kwa ku-
sudi gani), huo ni ukoma hata-
ri, vazi hilo si safi.[b] **52** Ana-
paswa kuliteketeza vazi hilo
au mtande au mshindio wa
sufu au wa kitani au kitu cho-
chote cha ngozi kilichoathiri-
wa na ugonjwa huo, kwa saba-
bu huo ni ukoma hatari. Ugo-
njwa huo unapaswa kuteke-
tezwa.

**53** “Lakini kuhani akichu-
nguza na kuona kwamba ugo-
njwa haujaenea ndani ya vazi
au ndani ya mtande au
ndani ya mshindio au ndani
ya kitu chochote cha ngozi,
**54** ataamuru kitu kilichoathi-
riwa kioshwe, naye atakitenga
kwa siku saba zaidi. **55** Baa-
da ya kitu hicho kuoshwa ka-
bisa, kuhani atakikagua. Iki-
wa doa hilo halijabadilika,
hata ikiwa ugonjwa haujae-
nea, kitu hicho si safi. Mnapa-
swa kukiteketeza kwa sababu
kimeliwa na ukoma, iwe kime-
liwa chini au ndani.

**56** “Baada ya kitu hicho
kuoshwa kabisa, kuhani ataki-
kagua na akiona kwamba doa
hilo limefifia, atararua sehe-
mu iliyoathiriwa ya vazi au
ngozi au mtande au mshindio.
**57** Hata hivyo, doa hilo likito-
kea sehemu nyingine ya vazi
au ndani ya mtande au ndani
ya mshindio au ndani ya kitu
chochote cha ngozi, ugonjwa
huo unaenea, nanyi mnapa-
swa kuteketeza kitu chocho-
te kilichoathiriwa.[a] **58** Laki-
ni ikiwa vazi au mtande au
mshindio au kitu chochote
cha ngozi hakina doa baada
ya kuoshwa, kitu hicho kina-
paswa kuoshwa mara ya pili,
nacho kitakuwa safi.

**59** “Hiyo ndiyo sheria ku-
husu ugonjwa wa ukoma
ulioathiri vazi la sufu au la ki-
tani, au mtande au mshindio,
au kitu chochote cha ngozi;
itatumiwa kutangaza vitu hi-
vyo kuwa safi au si safi.”

**14** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: **2** “Hii
ndiyo sheria inayomhusu mtu
mwenye ukoma ambayo ina-
paswa kufuatwa siku ambayo
utakaso wake unathibitishwa,
anapopelekwa kwa kuhani.[b]
**3** Kuhani atatoka nje ya ka-
mbi na kumchunguza. Ikiwa
mtu mwenye ukoma amepona,
**4** kuhani atamwamuru alete
ndege safi wawili walio hai,
tawi la mwerezi, kitambaa cha
rangi nyekundu, na tawi la
hisopo ili atakaswe.[c] **5** Ku-
hani ataamuru ndege mmoja
achinjwe kwenye chombo cha
udongo chenye maji ya kijito.
**6** Lakini anapaswa kumchu-
kua ndege aliye hai na kumtu-
mbukiza pamoja na tawi la
mwerezi, kitambaa cha rangi
nyekundu, na tawi la hisopo
ndani ya damu ya ndege ali-
yechinjiwa kwenye maji ya ki-
jito. **7** Kisha kuhani atachu-
kua damu hiyo na kumnyu-
nyizia mara saba mtu anaye-
jitakasa ukoma wake na
kumtangaza kuwa safi, halafu
atamwachilia ndege aliye hai
aende zake mashambani.[d]

**8** “Ni lazima mtu anayejita-
kasa afue mavazi yake, anyoe
nywele zake zote, na kuoga
kwa maji, kisha atakuwa safi.

SURA YA 13
a Law 13:4; Law 14:38; Hes 12:15
b Law 14:44, 45

Safu ya 2
a Law 13:52

SURA YA 14
b Law 13:2; Mt 8:4; Mk 1:44; Lu 5:14; Lu 17:14
c Law 14:49-53; Hes 19:6, 9; Zb 51:7
d Law 16:22

Baada ya hayo, anaweza kuru-
di kambini, lakini atakaa nje
ya hema lake kwa siku saba.
**9** Siku ya saba anapaswa
kunyoa nywele zote kichwa-
ni, ndevu zote, na kope zake.
Baada ya kunyoa nywele zote,
atafua mavazi yake na kuoga
kwa maji, kisha atakuwa safi.

**10** "Siku ya nane, ataleta
wanakondoo dume wawili wa-
sio na kasoro, mwanakondoo
jike wa mwaka mmoja asiye
na kasoro,[a] na sehemu tatu
za kumi za kipimo cha efa[*]
ya unga laini uliochanganywa
na mafuta kuwa toleo la nafa-
ka,[b] na logi moja[#] ya mafuta;[c]
**11** na kuhani anayemtangaza
kuwa safi atamleta mtu huyo
anayejitakasa na matoleo
hayo mbele za Yehova kwe-
nye mlango wa hema la mku-
tano. **12** Kuhani huyo ata-
mchukua yule mwanakondoo
dume na kumtoa kuwa dhabi-
hu ya hatia[d] pamoja na ile logi
moja ya mafuta, naye ataviti-
kisa kwenda mbele na nyuma
vikiwa toleo la kutikiswa mbe-
le za Yehova.[e] **13** Kisha ata-
mchinjia mwanakondoo huyo
mahali ambapo dhabihu za
dhambi na dhabihu za kuteke-
tezwa huchinjwa,[f] mahali pa-
takatifu, kwa sababu, sawa na
dhabihu ya dhambi, dhabihu
ya hatia ni ya kuhani.[g] Ni dha-
bihu takatifu kabisa.[h]

**14** "Kisha kuhani atachu-
kua kiasi kidogo cha damu
ya dhabihu ya hatia na ku-
paka ncha ya sikio la kulia
la mtu anayejitakasa na ki-
dole gumba cha mkono wake
wa kulia na kidole gumba cha
mguu wake wa kulia. **15** Ha-
lafu kuhani atachukua kiasi
kidogo cha ile logi ya mafuta[a]
na kumimina kwenye kiganja
chake mwenyewe cha mko-
no wa kushoto. **16** Kisha ku-
hani atachovya kidole chake
cha kulia katika mafuta yaliyo
kwenye kiganja chake cha ku-
shoto, atanyunyiza mara saba
kwa kidole chake kiasi kidogo
cha mafuta hayo mbele za Ye-
hova. **17** Kisha kuhani atatia
kiasi kidogo cha mafuta ya-
liyobaki kwenye kiganja cha-
ke na kupaka ncha ya sikio
la kulia la mtu anayejitaka-
sa na kidole gumba cha mko-
no wake wa kulia na kidole gu-
mba cha mguu wake wa kulia
juu ya damu ya dhabihu ya ha-
tia. **18** Kuhani atatia mafu-
ta yaliyobaki kwenye kiganja
chake na kumpaka kichwani
mtu anayejitakasa, naye kuha-
ni atamtolea mtu huyo dhabi-
hu ya kufunika dhambi yake
mbele za Yehova.[b]

**19** "Kuhani atatoa dhabihu
ya dhambi[c] na kumtolea dha-
bihu ya kufunika dhambi mtu
anayejitakasa uchafu wake,
kisha atamchinja mnyama
wa dhabihu ya kuteketezwa.
**20** Kuhani atatoa dhabihu ya
kuteketezwa na toleo la nafa-
ka[d] kwenye madhabahu, naye
atamtolea mtu huyo dhabi-
hu ya kufunika dhambi yake,[e]
naye atakuwa safi.[f]

**21** "Hata hivyo, ikiwa mtu
huyo ni maskini na hawezi ku-
pata vitu hivyo, basi atale-
ta mwanakondoo dume mmo-
ja atolewe kuwa dhabihu ya
hatia na toleo la kutikiswa,
ili atoe dhabihu ya kufunika
dhambi yake, pia ataleta se-
hemu ya kumi ya kipimo cha

---

**14:10** *Sehemu tatu za kumi za efa zilikuwa sawa na lita 6.6 au kilogramu 3.9 hivi. Angalia Nyongeza B14. #Logi ilikuwa sawa na lita 0.3. Angalia Nyongeza B14.

**SURA YA 14**
*a* Law 4:32
*b* Law 2:1
*c* Mk 1:44
*d* Law 6:6
*e* Law 14:21, 24
*f* Law 1:10, 11; Law 4:3, 4
*g* Law 2:3; Law 7:7; 1Ko 9:13; 1Ko 10:18
*h* Law 6:25

**Safu ya 2**
*a* Law 14:10
*b* Law 6:7; 1Yo 1:7; 1Yo 2:1, 2
*c* Law 5:6
*d* Law 2:1; Law 14:10; Hes 15:4
*e* Mt 8:4
*f* Law 14:9; Mk 1:44; Lu 5:14; Lu 17:14

efa moja* ya unga laini ulio-
changanywa na mafuta ili uwe
toleo la nafaka, logi ya mafu-
ta, **22** na njiwa tetere wawi-
li au hua wawili wachanga, ku-
lingana na uwezo wake. Ndege
mmoja atatolewa kuwa dhabi-
hu ya dhambi na wa pili dhabi-
hu ya kuteketezwa.[a] **23** Siku
ya nane[b] atawaleta kwa kuha-
ni kwenye mlango wa hema la
mkutano mbele za Yehova ili
kuthibitisha utakaso wake.[c]

**24** “Kuhani atamchukua
mwanakondoo dume wa dha-
bihu ya hatia[d] na logi ya mafu-
ta na kuvitikisa kwenda mbe-
le na nyuma vikiwa toleo la
kutikiswa mbele za Yehova.[e]
**25** Kisha atamchinja kondoo
dume mchanga wa dhabihu ya
hatia na kuchukua kiasi kido-
go cha damu ya dhabihu ya
hatia na kupaka ncha ya si-
kio la kulia la mtu anayeji-
takasa na kidole gumba cha
mkono wake wa kulia na ki-
dole gumba cha mguu wake
wa kulia.[f] **26** Kuhani atami-
mina kiasi kidogo cha mafu-
ta hayo kwenye kiganja chake
mwenyewe cha mkono wa ku-
shoto,[g] **27** kisha atanyunyi-
za kwa kidole chake cha kulia
kiasi kidogo cha mafuta yali-
yo kwenye kiganja chake cha
kushoto mara saba mbele za
Yehova. **28** Naye atatia kiasi
kidogo cha mafuta yaliyo kwe-
nye kiganja chake na kupaka
ncha ya sikio la kulia la mtu
anayejitakasa na kidole gu-
mba cha mkono wake wa kulia
na kidole gumba cha mguu
wake wa kulia sehemu zilezi-
le alizompaka damu ya dhabi-
hu ya hatia. **29** Kisha kuhani
atatia mafuta yaliyobaki kwe-
nye kiganja chake na kumpa-
ka kichwani mtu anayejitaka-
sa ili amtolee mtu huyo dha-
bihu ya kufunika dhambi yake
mbele za Yehova.

**30** “Atatoa njiwa tetere
mmoja kati ya wale wawili au
hua mmoja mchanga kati
ya wale wawili, kulingana na
uwezo wake,[a] **31** atatoa nde-
ge anaoweza kupata, mmoja
kwa ajili ya dhabihu ya dhambi
na mwingine kwa ajili ya dha-
bihu ya kuteketezwa,[b] ataleta
pia toleo la nafaka; na kuhani
atamtolea mtu huyo anayejita-
kasa dhabihu ya kufunika dha-
mbi yake mbele za Yehova.[c]

**32** “Hiyo ndiyo sheria ina-
yomhusu mtu aliyekuwa na
ugonjwa wa ukoma lakini
hana uwezo wakati wa kuthi-
bitisha utakaso wake.”

**33** Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa na Haruni:
**34** “Mtakapoingia katika nchi
ya Kanaani,[d] ambayo ninawa-
pa ili mwimiliki,[e] nami niipige
kwa ukoma nyumba fulani ka-
tika nchi yenu,[f] **35** mwenye
nyumba hiyo anapaswa kwe-
nda kwa kuhani na kumwa-
mbia, ‘Nimeona madoa fula-
ni ndani ya nyumba yangu.’
**36** Kuhani ataagiza vitu vyo-
te vilivyo ndani ya nyumba
hiyo vitolewe nje kabla ha-
jaja kuikagua, ili asitangaze
kwamba kila kitu kilicho kati-
ka nyumba hiyo si safi; baa-
da ya hilo ataingia ndani na
kuikagua. **37** Atachunguza
sehemu zilizoathiriwa, na iki-
wa kuta za nyumba hiyo
zina sehemu zilizobonyea ze-
nye mchanganyiko wa rangi
ya manjano na kijani au ra-
ngi nyekundu, na sehemu
hizo zinaonekana zimebonyea

---

**14:21** *Sehemu ya kumi ya efa ilikuwa sawa na lita 2.2 au kilogramu 1.3 hivi. Angalia Nyongeza B14.

**SURA YA 14**
*a* Law 1:14; Law 5:7; Law 12:8
*b* Law 15:13, 14
*c* Law 14:10, 11
*d* Law 6:6
*e* Law 14:12
*f* Law 14:14
*g* Law 14:15-18

**Safu ya 2**
*a* Law 12:8; Law 14:22
*b* Law 5:7
*c* Law 14:20
*d* Hes 35:10
*e* Mwa 17:8
*f* Kum 7:12, 15

sana ukutani, **38** basi kuha-
ni atatoka nje ya mlango wa
nyumba hiyo na kuifunga kwa
siku saba.[a]
**39** “Kisha kuhani ataru-
di siku ya saba na kuika-
gua. Ikiwa madoa yameenea
katika kuta za nyumba hiyo,
**40** ndipo kuhani ataagiza
mawe yaliyoathiriwa yabomo-
lewe na kutupwa nje ya jiji,
mahali pasipo safi. **41** Kisha
ataagiza nyumba hiyo ikwa-
nguliwe kabisa sehemu ya
ndani, na lipu na saruji iliyoo-
ndolewa itatupwa nje ya jiji,
mahali pasipo safi. **42** Ki-
sha wataleta mawe mengine
na kuyaweka mahali amba-
po mawe ya kwanza yalikuwe-
po; anapaswa kutumia saru-
ji nyingine kuipiga lipu nyu-
mba hiyo.
**43** “Hata hivyo, madoa ya-
kitokea tena na kuenea nda-
ni ya nyumba hiyo baada ya
mawe kubomolewa na nyu-
mba kukwanguliwa na ku-
pigwa lipu tena, **44** kuha-
ni ataingia ndani na kuika-
gua. Ikiwa madoa hayo yamee-
nea, nyumba hiyo ina ukoma
hatari.[b] Si safi. **45** Ataagiza
nyumba hiyo ibomolewe, yaa-
ni, mawe yake, mbao zake,
na lipu yote katika nyumba
hiyo, kisha vitu hivyo vitatu-
pwa nje ya jiji, mahali pasi-
po safi.[c] **46** Lakini mtu yeyo-
te atakayeingia ndani ya nyu-
mba hiyo siku yoyote itakapo-
kuwa imetengwa,[d] hatakuwa
safi mpaka jioni;[e] **47** na ye-
yote anayelala katika nyumba
hiyo anapaswa kufua mava-
zi yake, na yeyote anayekula
chakula katika nyumba hiyo
anapaswa kufua mavazi yake.
**48** “Hata hivyo, kuhani aki-
ja na kuona kwamba madoa
hayajaenea baada ya nyumba
hiyo kupigwa lipu tena, atai-
tangaza nyumba hiyo kuwa
safi, kwa sababu ukoma ume-
kwisha. **49** Ili kuitakasa nyu-
mba hiyo isiyo safi,* ata-
chukua ndege wawili, tawi la
mwerezi, kitambaa cha rangi
nyekundu, na tawi la hisopo.[a]
**50** Atamchinjia ndege mmoja
kwenye chombo cha udongo
chenye maji ya kijito. **51** Ki-
sha atamchukua ndege aliye
hai na kumtumbukiza pamoja
na tawi la mwerezi, kitambaa
cha rangi nyekundu, na tawi
la hisopo ndani ya damu ya
ndege aliyechinjiwa kwenye
maji ya kijito, naye atainyu-
nyiza kuelekea nyumba hiyo
mara saba.[b] **52** Naye ataita-
kasa nyumba hiyo isiyo safi*
kwa kutumia damu ya ndege
huyo, maji ya kijito, yule nde-
ge aliye hai, tawi la mwerezi,
tawi la hisopo, na kitambaa
cha rangi nyekundu. **53** Ki-
sha atamwachilia ndege aliye
hai aende zake mashambani
nje ya jiji, naye ataitolea nyu-
mba hiyo dhabihu ya kufuni-
ka dhambi, nayo itakuwa safi.
**54** “Hiyo ndiyo sheria ku-
husu aina mbalimbali za uko-
ma: ukoma wa kichwa au ki-
devu,[c] **55** ukoma wa mava-
zi[d] au nyumba,[e] **56** uvimbe,
vigaga, na madoa,[f] **57** ili ku-
thibitisha ikiwa kitu ni safi au
si safi.[g] Hiyo ndiyo sheria ku-
husu ukoma.”[h]

**15** Yehova akaendelea ku-
waambia Musa na Ha-
runi: **2** “Waambieni Waisrae-
li, ‘Mwanamume akitokwa na
umajimaji kwenye kiungo
chake cha uzazi,* umajimaji
huo unamfanya asiwe safi.[i]

---

**14:49, 52** * Tnn., “yenye dhambi.” **15:2** * Tnn., “mwili wake.”

SURA YA 14
a Law 13:4, 50; Hes 12:15
b Law 13:51
c Law 14:41
d Law 14:38
e Law 11:23-25; Law 15:8; Law 17:15; Law 22:4-6

Safu ya 2
a Law 14:3, 4; Hes 19:6, 7
b Law 14:6, 7
c Law 13:30
d Law 13:47
e Law 14:34
f Law 13:2
g Law 10:10; Eze 44:23
h Kum 24:8

SURA YA 15
i Law 22:4; Hes 5:2

**3** Yeye si safi kwa sababu ya
umajimaji huo, iwe umajima-
ji huo unaendelea kutoka kati-
ka kiungo chake cha uzazi au
umezuiwa kutoka, bado yeye
si safi.
**4** "'Kitanda chochote ana-
cholalia mtu anayetokwa na
umajimaji hakitakuwa safi, na
kitu chochote anachokalia ha-
kitakuwa safi. **5** Mtu anaye-
gusa kitanda cha mtu huyo ni
lazima afue mavazi yake
na kuoga kwenye maji, naye
hatakuwa safi mpaka jioni.[a]
**6** Mtu yeyote anayeketi kwe-
nye kitu kilichokaliwa na mtu
anayetokwa na umajimaji ana-
paswa kufua mavazi yake na
kuoga kwenye maji, naye ha-
takuwa safi mpaka jioni.
**7** Mtu yeyote anayemgusa
mtu anayetokwa na umajimaji
anapaswa kufua mavazi yake
na kuoga kwenye maji, naye
hatakuwa safi mpaka jioni.
**8** Mtu anayetokwa na uma-
jimaji akimtemea mate mtu
aliye safi, ni lazima mtu ali-
yetemewa mate ayafue mava-
zi yake na kuoga kwenye maji,
naye hatakuwa safi mpaka jio-
ni. **9** Matandiko yoyote yali-
yo mgongoni mwa mnyama ya-
takayokaliwa na mtu anayeto-
kwa na umajimaji hayatakuwa
safi. **10** Mtu yeyote anayegu-
sa kitu chochote kilichokali-
wa na mtu huyo hatakuwa safi
mpaka jioni, na yeyote ana-
yebeba vitu hivyo atafua
mavazi yake na kuoga kwe-
nye maji, naye hatakuwa safi
mpaka jioni. **11** Mtu anaye-
tokwa na umajimaji[b] akimgu-
sa mtu mwingine bila kuna-
wa mikono, ni lazima mtu ali-
yeguswa afue mavazi yake na
kuoga kwenye maji, naye ha-
takuwa safi mpaka jioni.
**12** Chombo cha udongo kina-
choguswa na mtu anayetokwa
na umajimaji kinapaswa ku-
vunjwa, na chombo chochote
cha mbao kinapaswa kusafi-
shwa kwa maji.[a]
**13** "'Mtu aliyekuwa akito-
kwa na umajimaji akipona na
kuwa safi, atangoja kwa siku
saba ili atakaswe, na ni lazi-
ma afue mavazi yake na kuo-
ga kwenye maji ya kijito, naye
atakuwa safi.[b] **14** Siku ya
nane, anapaswa kuchukua nji-
wa tetere wawili au hua wawi-
li wachanga[c] na kwenda mbele
za Yehova, kwenye mlango wa
hema la mkutano na kumpa
kuhani ndege hao. **15** Kisha
kuhani atamtoa ndege mmo-
ja kwa ajili ya dhabihu ya dha-
mbi na ndege wa pili kwa ajili
ya dhabihu ya kutekete-
zwa, naye kuhani atamtolea
mtu huyo dhabihu ya kufuni-
ka dhambi yake mbele za Ye-
hova ili awe safi kutokana na
umajimaji wake.
**16** "'Mwanamume akitokwa
na shahawa, anapaswa kuo-
ga mwili mzima kwenye maji
naye hatakuwa safi mpaka jio-
ni.[d] **17** Ni lazima afue kwa
maji vazi lolote na ngozi yoyo-
te iliyomwagikiwa na shaha-
wa, na vitu hivyo havitakuwa
safi mpaka jioni.
**18** "'Mwanamume akilala
na mwanamke kisha ato-
kwe na shahawa, wote wawi-
li wanapaswa kuoga kwenye
maji na hawatakuwa safi mpa-
ka jioni.[e]
**19** "'Ikiwa mwanamke ana-
tokwa na damu ya hedhi, ha-
takuwa safi kwa siku saba.[f]
Mtu yeyote anayemgusa ha-
takuwa safi mpaka jioni.[g]
**20** Kitu chochote anacho-
lalia muda wote ambao yeye

SURA YA 15
a Law 11:24, 25; Law 14:46, 47; Law 17:15; Law 22:6
b Law 15:2

Safu ya 2
a Law 11:32, 33
b Law 14:8
c Law 1:14
d Law 22:4; Kum 23:10, 11
e Kut 19:15; 1Sa 21:5
f Law 12:2, 5
g Law 20:18

si safi kwa sababu ya hedhi
hakitakuwa safi, na kila kitu
anachokalia hakitakuwa safi.[a]
**21** Mtu yeyote anayegusa ki-
tanda chake anapaswa kufua
mavazi yake na kuoga kwe-
nye maji, naye hatakuwa safi
mpaka jioni. **22** Mtu yeyo-
te anayegusa kitu chochote
alichokalia mwanamke huyo
anapaswa kufua mavazi yake
na kuoga kwenye maji, naye
hatakuwa safi mpaka jioni.
**23** Ikiwa mwanamke huyo ali-
keti kwenye kitanda au kitu
kingine, mwanamume anaye-
kigusa hatakuwa safi mpaka
jioni.[b] **24** Mwanamume aki-
lala na mwanamke huyo ki-
sha damu ya hedhi imguse,[c]
mwanamume huyo hatakuwa
safi kwa siku saba, na kitanda
chochote anacholalia hakita-
kuwa safi.

**25** "'Mwanamke akitokwa
na damu kwa siku nyingi[d] wa-
kati ambao si wa hedhi,[e] au
akitokwa na damu kwa muda
unaozidi kipindi chake cha
hedhi, hatakuwa safi sikuzote
anazotokwa na damu, kama tu
inavyokuwa wakati wa hedhi.
**26** Kitanda chochote anacho-
lalia na kitu chochote ana-
chokalia anapotokwa na
damu hakitakuwa safi,[f] kita-
kuwa kama kinavyokuwa wa-
kati wa hedhi. **27** Mtu yeyo-
te anayegusa vitu hivyo hata-
kuwa safi, ni lazima afue ma-
vazi yake na kuoga kwenye
maji, naye hatakuwa safi mpa-
ka jioni.[g]

**28** "'Hata hivyo, damu yake
ikiacha kutoka, atahesabu
siku saba, na baada ya siku
hizo atakuwa safi.[h] **29** Siku
ya nane, atachukua njiwa te-
tere wawili au hua wawili wa-
changa[a] na kumpelekea kuha-
ni kwenye mlango wa hema
la mkutano.[b] **30** Kuhani ata-
mtoa ndege mmoja kwa ajili
ya dhabihu ya dhambi na nde-
ge wa pili kwa ajili ya dhabi-
hu ya kuteketezwa, kisha ata-
mtolea mwanamke huyo dha-
bihu ya kufunika dhambi yake
mbele za Yehova ili awe safi
kutokana na damu yake.[c]

**31** "'Kwa hiyo ni lazima mu-
walinde Waisraeli waepuke
uchafu wao, ili wasife katika
uchafu wao kwa kulitia unaji-
si hema langu la ibada amba-
lo liko kati yao.[d]

**32** "'Hiyo ndiyo sheria ku-
husu mtu anayetokwa na
umajimaji, mwanamume asiye
safi kwa sababu ya kutokwa
na shahawa,[e] **33** mwanamke
asiye safi kwa sababu ya he-
dhi,[f] mwanamume au mwana-
mke yeyote anayetokwa na
umajimaji mwilini,[g] na mwa-
namume anayelala na mwana-
mke asiye safi.'"

**16** Yehova akazungumza
na Musa baada ya wana
wawili wa Haruni kufa kwa
sababu ya kumkaribia Yeho-
va.[h] **2** Yehova akamwambia
Musa: "Mwambie Haruni ndu-
gu yako asiingie mahali pata-
katifu[i] nyuma ya pazia[j] mbe-
le ya kifuniko cha sanduku la
agano wakati wowote tu, asije
akafa,[k] kwa sababu nitatokea
katika wingu juu ya kifuniko
hicho.[l]

**3** "Hivi ndivyo vitu amba-
vyo Haruni anapaswa kule-
ta anapoingia mahali pataka-
tifu: ng'ombe dume mchanga
kwa ajili ya dhabihu ya dha-
mbi[m] na kondoo dume kwa aji-
li ya dhabihu ya kuteketezwa.[n]
**4** Anapaswa kuvaa kanzu ta-
katifu ya kitani,[o] na suruali

**SURA YA 15**
a Law 15:4-6
b Law 15:10
c Law 18:19; Law 20:18
d Mt 9:20; Lu 8:43
e Law 15:19
f Law 15:21
g Law 15:22
h Law 15:13

**Safu ya 2**
a Law 1:14
b Law 15:14, 15
c Law 12:7
d Law 19:30; Hes 5:3; Hes 19:20
e Law 15:16
f Law 15:19
g Law 15:2, 25

**SURA YA 16**
h Law 10:1, 2
i Law 23:27
j Kut 40:21; Ebr 6:19; Ebr 9:3, 7
k Hes 4:19, 20
l Kut 25:22; Kut 40:34
m Law 4:3
n Law 1:3
o Kut 28:39

fupi*[a] ya kitani inapaswa ku-
funika mwili wake,# na ana-
paswa kujifunga ukumbuu wa
kitani[b] na kuvaa kilemba cha
kitani[c] kichwani. Ni mavazi
matakatifu.[d] Ataoga kwenye
maji[e] na kuyavaa.
**5** “Anapaswa kuchukua ku-
toka kwa Waisraeli[f] wanambu-
zi dume wawili kwa ajili ya
dhabihu ya dhambi na kondoo
dume mmoja kwa ajili ya dha-
bihu ya kuteketezwa.
**6** “Kisha Haruni atamtoa
yule ng’ombe dume wa dha-
bihu ya dhambi kwa ajili yake
mwenyewe, naye atatoa dha-
bihu ya kufunika dhambi
zake mwenyewe[g] na za nyu-
mba yake.
**7** “Halafu atachukua wale
mbuzi wawili na kuwapeleka
mbele za Yehova kwenye
mlango wa hema la mkutano.
**8** Haruni atapiga kura kwa
ajili ya mbuzi hao wawili, kura
moja ya Yehova na nyingine ya
Azazeli.* **9** Haruni atamchu-
kua yule mbuzi aliyechaguli-
wa kwa kura[h] kuwa wa Yehova
na kutoa dhabihu ya dhambi.
**10** Lakini yule mbuzi aliye-
chaguliwa kwa kura kuwa wa
Azazeli anapaswa kupelekwa
akiwa hai mbele za Yehova
ili dhabihu ya kufunika dha-
mbi itolewe juu yake, kusudi
aachiliwe aende zake nyikani[i]
akiwa wa Azazeli.
**11** “Haruni atamtoa yule
ng’ombe dume wa dhabihu
ya dhambi, ambaye anatole-
wa kwa ajili yake mwenyewe,
na kutoa dhabihu ya kufuni-
ka dhambi zake mwenyewe
na za nyumba yake; kisha ata-
mchinja ng’ombe dume huyo
wa dhabihu ya dhambi, ana-
yetolewa kwa ajili yake mwe-
nyewe.[a]
**12** “Halafu atachukua che-
tezo[b] kilichojaa makaa ya
moto kutoka katika madha-
bahu[c] mbele za Yehova na mi-
kono miwili iliyojaa uvu-
mba bora uliotiwa manukato,[d]
naye ataleta vitu hivyo nyuma
ya pazia.[e] **13** Pia atatia uvu-
mba huo juu ya moto mbele za
Yehova,[f] na moshi wa uvumba
huo utafunika kifuniko cha
sanduku la agano,[g] kilicho juu
ya ule Ushahidi,[h] asije akafa.
**14** “Atachukua kiasi fulani
cha damu ya ng’ombe dume[i]
na kuinyunyiza kwa kidole
chake mbele ya kifuniko upa-
nde wa mashariki, atanyunyi-
za kiasi fulani cha damu hiyo
mara saba mbele ya kifuniko
hicho.[j]
**15** “Kisha atamchinja yule
mbuzi wa dhabihu ya dhambi
kwa ajili ya watu[k] na kuleta
damu yake nyuma ya pazia,[l]
atafanya kama alivyofanya na
damu[m] ya yule ng’ombe dume;
atainyunyiza kuelekea hicho
kifuniko na mbele ya hicho ki-
funiko.
**16** “Ni lazima atoe dhabi-
hu ya kufunika dhambi kwa
ajili ya mahali patakatifu
kwa sababu ya uchafu, ma-
kosa, na dhambi za Waisrae-
li,[n] na hivyo ndivyo anavyopa-
swa kufanya kwa ajili ya hema
la mkutano ambalo liko mio-
ngoni mwao katikati ya ucha-
fu wao.
**17** “Hakuna mtu mwingine
yeyote anayepaswa kuwa nda-
ni ya hema la mkutano kua-
nzia wakati Haruni anapoi-
ngia mahali patakatifu kutoa

**16:4** * Au “suruali ya ndani.” # Au “uchi wake.” **16:8** * Huenda neno hili linamaanisha “Mbuzi Anayetoweka.”

**SURA YA 16**
*a* Kut 28:42
*b* Kut 39:27, 29
*c* Kut 28:4
*d* Kut 28:2
*e* Kut 30:20; Ebr 10:22
*f* Ebr 7:27
*g* Ebr 5:1-3
*h* Met 16:33
*i* Law 14:7, 53; Law 16:21, 22; Isa 53:4; Ro 15:3

**Safu ya 2**
*a* Law 16:6
*b* Ebr 9:4
*c* Kut 40:29; Law 6:13; Hes 16:46
*d* Kut 30:34-36; Ufu 5:8; Ufu 8:3-5
*e* Law 16:2; Ebr 6:19; Ebr 10:19, 20
*f* Kut 25:22; 2Fa 19:15
*g* Kut 25:18, 21; 1Nya 28:11
*h* Kut 34:29
*i* Ebr 9:22
*j* Ro 3:25; Ebr 9:12; Ebr 9:24, 25; Ebr 10:4, 12
*k* Law 16:5; Ebr 2:17; Ebr 5:1-3; Ebr 9:26; 1Yo 2:1, 2
*l* Ebr 6:19; Ebr 9:3, 7; Ebr 10:19, 20
*m* Law 17:11
*n* Mhu 7:20

dhabihu ya kufunika dhambi,
mpaka anapotoka nje. Atatoa
dhabihu ya kufunika dhambi
zake mwenyewe na za nyumba
yake[a] na za kusanyiko lote la
Waisraeli.[b]
18 “Kisha atatoka nje na
kwenda kwenye madhabahu[c]
iliyo mbele za Yehova, naye
atatoa dhabihu ya kufunika
dhambi kwa ajili ya madhaba-
hu hiyo, kisha atachukua kia-
si fulani cha damu ya yule
ng’ombe dume na kiasi fula-
ni cha damu ya yule mbuzi na
kupaka pembe za madhabahu
pande zote. 19 Pia atainyu-
nyizia madhabahu kiasi fula-
ni cha damu hiyo mara saba
kwa kidole chake na kuisafi-
sha na kuitakasa kwa sababu
ya uchafu wa Waisraeli.
20 “Baada ya kutoa dhabi-
hu ya kufunika dhambi[d]
kwa ajili ya mahali patakatifu,
hema la mkutano, na madha-
bahu,[e] atamtoa pia yule mbu-
zi aliye hai.[f] 21 Haruni ata-
weka mikono yake miwili juu
ya kichwa cha mbuzi huyo ali-
ye hai na kuungama juu yake
makosa yote ya Waisraeli na
maovu yao yote na dhambi
zao zote, ataziweka juu ya ki-
chwa cha mbuzi[g] huyo na ku-
mwagiza mtu aliyechaguliwa*
ampeleke mbuzi huyo nyika-
ni. 22 Mbuzi huyo atazibeba
dhambi zao zote[h] na kuzipe-
leka jangwani,[i] mtu huyo ata-
mpeleka mbuzi huyo na ku-
mwacha aende zake nyikani.[j]
23 “Kisha Haruni ataingia
katika hema la mkutano na
kuyavua yale mavazi ya kitani
aliyovaa alipoingia mahali pa-
takatifu, naye atayaweka chi-
ni humo. 24 Ni lazima aoge
mwili wake kwa maji[a] maha-
li patakatifu na kuvaa mava-
zi yake;[b] kisha atatoka nje na
kutoa dhabihu yake ya kute-
ketezwa[c] na dhabihu ya watu
ya kuteketezwa;[d] atatoa dha-
bihu ya kufunika dhambi zake
mwenyewe na za watu wote.[e]
25 Atayateketeza mafuta ya
dhabihu ya dhambi ili yafuke
moshi kwenye madhabahu.
26 “Yule mtu aliyempeleka
mbuzi wa Azazeli[f] anapaswa
kufua mavazi yake na kuo-
ga kwenye maji, kisha anawe-
za kurudi kambini.
27 “Yule ng’ombe dume wa
dhabihu ya dhambi na yule
mbuzi wa dhabihu ya dhambi,
ambao damu yao ililetwa ma-
hali patakatifu ili itumiwe ku-
funika dhambi, watapelekwa
nje ya kambi, na ngozi zao na
nyama yao na mavi yao vita-
teketezwa motoni.[g] 28 Mtu
atakayeteketeza vitu hivyo
anapaswa kufua mavazi yake
na kuoga kwenye maji, kisha
anaweza kurudi kambini.
29 “Ifuatayo itakuwa sheria
ya kudumu kwa ajili yenu: Ka-
tika mwezi wa saba, siku ya
kumi ya mwezi huo, mnapa-
swa kujitesa,* hampaswi kufa-
nya kazi yoyote,[h] awe ni mwe-
nyeji au mgeni anayeishi mio-
ngoni mwenu. 30 Siku hiyo
dhabihu ya kufunika dha-
mbi[i] itatolewa kwa ajili yenu ili
mtangazwe kuwa safi. Mtasafi-
shwa dhambi zenu zote mbe-
le za Yehova.[j] 31 Ni sabato ya
pumziko kamili kwenu, mna-
paswa kujitesa.*[k] Ni sheria ya
kudumu.

SURA YA 16
a Law 16:6
b Mk 10:45 Ebr 2:9 Ebr 7:27 Ebr 9:7, 12 Ufu 1:5
c Kut 38:1
d Ebr 9:23
e Law 16:16
f Law 16:8, 10
g Isa 53:5, 6 2Ko 5:21
h Isa 53:12 Efe 1:7 Ebr 9:28 1Pe 2:24 1Yo 3:5
i Zb 103:12 Ebr 13:12
j Law 16:10

Safu ya 2
a Kut 30:20
b Kut 28:4 Law 8:7
c Law 16:3
d Law 16:5
e Efe 1:7
f Law 16:8, 21
g Law 4:11, 12 Ebr 13:11, 12
h Law 23:27, 28 Hes 29:7
i Yoh 3:16 Ro 8:32 Tit 2:13, 14 1Yo 1:7 1Yo 3:16
j Yer 33:8 Ebr 9:13, 14 Ebr 10:2
k Law 23:32

**16:21** * Au “aliye tayari.”

**16:29** * Kwa ujumla inaeleweka kwamba “kujitesa” kunamaanisha kujinyima kwa njia mbalimbali, kutia ndani kufunga.
**16:31** * Au “kuitesa nafsi yenu.”

**32** "Kuhani atakayetiwa
mafuta[a] na kuwekwa rasmi*[b]
ili atumike akiwa kuhani baa-
da ya baba yake,[c] atatoa dha-
bihu ya kufunika dhambi
na kuvaa yale mavazi mata-
katifu[d] ya kitani.[e] **33** Atatoa
dhabihu ya kufunika dhambi
kwa ajili ya mahali patakati-
fu,[f] hema la mkutano,[g] na ma-
dhabahu;[h] naye atatoa dhabi-
hu ya kufunika dhambi za ma-
kuhani na za watu wote.[i]
**34** Hiyo itakuwa sheria ya ku-
dumu kwa ajili yenu[j] ili dhabi-
hu ya kufunika dhambi itole-
we kwa ajili ya Waisraeli ili ku-
funika dhambi zao zote mara
moja kila mwaka."[k]

Basi Haruni akafanya kama
Yehova alivyomwamuru Musa.

**17** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: **2** "Mwa-
mbie Haruni na wanawe na
Waisraeli wote, 'Yehova amea-
muru hivi:

**3** "'"Mwisraeli yeyote aki-
mchinja ng'ombe dume au
mwanakondoo dume au mbuzi
ndani au nje ya kambi, **4** na
kukosa kumleta kwenye mla-
ngo wa hema la mkutano ili
kumtolea Yehova dhabihu
mbele ya hema la Yehova la
ibada, mtu huyo atakuwa na
hatia ya damu. Ameua,* naye
ni lazima auawe. **5** Itakuwa
hivyo ili Waisraeli wamletee
Yehova dhabihu wanazotolea
mashambani, wamletee ku-
hani dhabihu hizo kwenye
mlango wa hema la mkutano.
Wanapaswa kumtolea Yehova
dhabihu hizo zikiwa dhabihu
za ushirika.[l] **6** Naye kuhani
atainyunyizia madhabahu ya
Yehova damu ya dhabihu hizo
kwenye mlango wa hema la
mkutano na kuteketeza mafu-
ta yake ili yafuke moshi ya-
kiwa harufu inayompendeza*
Yehova.[a] **7** Kwa hiyo hawa-
paswi tena kutoa dhabihu zao
kwa roho waovu wenye umbo
la mbuzi,*[b] wanaofanya nao
ukahaba.[c] Hiyo itakuwa sheria
ya kudumu kwa ajili yenu ka-
tika vizazi vyenu vyote."'

**8** "Waambie hivi: 'Mwisraeli
yeyote au mgeni yeyote ana-
yeishi miongoni mwenu ata-
kayetoa dhabihu ya kute-
ketezwa au dhabihu yoyote
**9** na kukosa kuileta kwenye
mlango wa hema la mkutano
ili kumtolea Yehova ni lazima
auawe.[d]

**10** "'Mwisraeli yeyote au
mgeni yeyote anayeishi mio-
ngoni mwenu akila damu yo-
yote ile,[e] kwa hakika nitamka-
taa* mtu anayekula damu,
nami nitamwangamiza ato-
ke miongoni mwa watu wake.
**11** Kwa maana uhai wa kiu-
mbe umo* katika damu,[f] nami
nimeitoa kwenye madhabahu[g]
ili mwitumie kufunika dhambi
zenu, kwa maana damu ndiyo
inayofunika dhambi[h] kupitia
uhai ulio ndani yake. **12** Ndi-
yo sababu nimewaambia Wais-
raeli hivi: "Hakuna yeyote kati
yenu anayepaswa kula damu,
na hakuna mgeni yeyote ana-
yeishi miongoni mwenu[i] ana-
yepaswa kula damu."[j]

**13** "'Mwisraeli yeyote au
mgeni yeyote anayeishi mio-
ngoni mwenu akiwinda na ku-
mkamata mnyama wa mwitu-
ni au ndege anayeweza kuli-

**16:32** *Tnn., "ambaye mkono wake utajazwa." **17:4** *Tnn., "Amemwaga damu."

**17:6** *Au "inayomtuliza." **17:7** *Tnn., "kwa wale mbuzi." **17:10** *Tnn., "nitaukaza uso wangu dhidi ya." **17:11** *Au "nafsi ya kiumbe imo."

**SURA YA 16**
a Kut 29:4, 7; Law 8:12
b Law 8:33
c Hes 20:26
d Kut 28:39; Kut 39:27, 28
e Kut 28:2; Kut 29:29; Law 16:4
f Law 16:16
g Law 16:20
h Law 16:18
i Law 16:24; 1Yo 2:1, 2
j Law 23:31; Hes 29:7
k Kut 30:10; Ebr 9:7

**SURA YA 17**
l Law 3:1, 2; Law 7:11

**Safu ya 2**
a Law 3:3-5; Law 7:29-31
b Kum 32:17; Yos 24:14
c Kut 34:15; Kum 31:16
d Law 1:3; Kum 12:5, 6; Kum 12:13, 14
e Mwa 9:4; Law 3:17; Law 7:26; Law 19:26; 1Sa 14:33; Mdo 15:20, 29
f Law 17:14; Kum 12:23
g Law 8:15; Law 16:18
h Mt 26:28; Ro 3:25; Ro 5:9; Efe 1:7; Ebr 9:22; Ebr 13:12; 1Pe 1:2; 1Yo 1:7; Ufu 1:5
i Kut 12:49
j Kum 12:23

wa, ni lazima amwage damu
yake[a] chini na kuifunika
kwa udongo. **14** Kwa maana
uhai wa* kila kiumbe ni damu
yake, kwa sababu uhai umo#
ndani ya damu. Kwa hiyo,
niliwaambia Waisraeli: “Ha-
mpaswi kula damu ya kiumbe
yeyote kwa sababu uhai wa
kila kiumbe umo katika damu
yake. Mtu yeyote anayekula
damu atauawa.”[b] **15** Mtu ye-
yote, awe ni mwenyeji au mge-
ni, akila mnyama aliyepati-
kana amekufa au aliyeraruli-
wa na mnyama wa mwituni,[c]
basi ni lazima afue mavazi
yake na kuoga kwenye maji,[d]
naye hatakuwa safi mpaka jio-
ni. **16** Lakini asipofua mava-
zi yake na kuoga, atawajibika
kwa sababu ya kosa lake.’”[e]

**18** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: **2** “Wa-
ambie Waisraeli hivi: ‘Mimi ni
Yehova Mungu wenu.[f] **3** Msi-
fanye kama wanavyofanya ka-
tika nchi ya Misri ambako mlii-
shi, wala msifanye kama wa-
navyofanya katika nchi ya Ka-
naani ambako nawapeleka.[g]
Msifuate sheria zao. **4** Mna-
paswa kutekeleza sheria za-
ngu,* nanyi mnapaswa kutii
amri zangu na kuzifuata.[h]
Mimi ni Yehova Mungu wenu.
**5** Ni lazima mshike amri za-
ngu na sheria zangu;* yeyote
anayefanya hivyo ataishi kupi-
tia hizo.[i] Mimi ni Yehova.

**6** “‘Hakuna mtu yeyote kati
yenu anayepaswa kumkaribia
mtu wake wa karibu wa ukoo
ili kufanya naye ngono.*[j] Mimi
ni Yehova. **7** Usifanye ngo-
no na baba yako wala mama
yako. Yeye ni mama yako, usi-
fanye naye ngono.

**8** “‘Usifanye ngono na mke
wa baba yako.[a] Utamwaibisha
baba yako.*

**9** “‘Usifanye ngono na dada
yako, awe ni binti ya baba
yako au binti ya mama yako,
awe amezaliwa katika nyumba
ileile au amezaliwa nje.[b]

**10** “‘Usifanye ngono na bi-
nti ya mwana wako au binti ya
binti yako, kwa sababu ni uchi
wako mwenyewe.

**11** “‘Usifanye ngono na bi-
nti ya mke wa baba yako, mto-
to wa baba yako, kwa sababu
ni dada yako.

**12** “‘Usifanye ngono na
dada ya baba yako. Ana uhu-
siano wa damu na baba yako.[c]

**13** “‘Usifanye ngono na
dada ya mama yako, kwa sa-
babu ana uhusiano wa damu
na mama yako.

**14** “‘Usimwaibishe* ndugu
ya baba yako kwa kufanya
ngono na mke wake. Mke huyo
ni shangazi yako.[d]

**15** “‘Usifanye ngono na bi-
nti mkwe wako.[e] Yeye ni
mke wa mwana wako, usifanye
naye ngono.

**16** “‘Usifanye ngono na mke
wa ndugu yako,[f] kwa sababu
utamwaibisha ndugu yako.*

**17** “‘Usifanye ngono na
mwanamke na binti yake.[g]
Usimchukue binti ya mwana
wa mwanamke huyo na binti
ya binti yake ili kufanya nao
ngono. Wao ni watu wake wa
karibu wa ukoo; hilo ni tendo
chafu linalochukiza.*

---

**17:14** * Au “nafsi ya.” # Au “nafsi imo.”
**18:4, 5** * Tnn., “maamuzi yangu ya hukumu.” **18:6** * Tnn., “kufunua uchi wake.”
**18:8** * Tnn., “Ni uchi wa baba yako.”
**18:14** * Tnn., “Usifunue uchi wa.” **18:16** * Tnn., “ni uchi wa ndugu yako.” **18:17** * Au “ni mwenendo wa aibu; mwenendo mchafu uliopotoka.”

---

**SURA YA 17**
a Kum 12:16; Kum 15:23
b Law 17:10, 11
c Kut 22:31; Kum 14:21
d Law 11:40
e Hes 19:20

**SURA YA 18**
f Mwa 17:7; Kut 6:7
g Kut 23:24; Law 20:23
h Law 20:22; Kum 4:1
i Lu 10:27, 28; Ro 10:5; Gal 3:12
j Law 20:17

**Safu ya 2**
a Mwa 35:22; Mwa 49:4; Law 20:11; Kum 27:20; 2Sa 16:21; 1Ko 5:1
b Law 20:17; Kum 27:22; 2Sa 13:10-12
c Law 20:19
d Law 20:20
e Law 20:12
f Law 20:21; Kum 25:5; Mk 6:17, 18
g Law 20:14; Kum 27:23

**18** “‘Usimchukue dada ya
mke wako ili awe mke mwe-
nza[a] na kufanya naye ngono
wakati mke wako angali hai.
**19** “‘Usimkaribie mwana-
mke wakati wa hedhi anapo-
kuwa si safi ili kufanya naye
ngono.[b]
**20** “‘Usifanye ngono na mke
wa jirani yako* na hivyo kuji-
chafua.[c]
**21** “‘Usikubali mtoto wako
yeyote atolewe dhabihu kwa
Moleki.[d] Usilichafue jina la
Mungu wako kwa njia hiyo.[e]
Mimi ni Yehova.
**22** “‘Usilale na mwanamu-
me kama vile unavyolala na
mwanamke.[f] Ni tendo lina-
lochukiza.
**23** “‘Mwanamume hapaswi
kujichafua kwa kufanya ngo-
no na mnyama; wala mwana-
mke hapaswi kwenda kufa-
nya ngono na mnyama.[g] Ku-
fanya hivyo kunakiuka sheria
ya asili.
**24** “‘Msijichafue kwa kufa-
nya jambo lolote kati ya
mambo hayo, kwa maana
mataifa ninayoyafukuza ku-
toka mbele yenu yamejicha-
fua kwa mambo hayo yote.[h]
**25** Kwa hiyo nchi si safi, nami
nitaiadhibu kwa sababu ya
dhambi yake, nayo nchi itawa-
tapika wakaaji wake.[i] **26** La-
kini ni lazima ninyi mzishike
amri zangu na sheria zangu,*[j]
msifanye jambo lolote kati ya
mambo hayo yenye kuchuki-
za, awe ni mwenyeji au mge-
ni anayeishi miongoni mwe-
nu.[k] **27** Kwa maana mambo
hayo yote yenye kuchukiza ya-
lifanywa na watu walioishi ka-
tika nchi hiyo kabla yenu,[l] na
sasa nchi si safi. **28** Msifa-
nye mambo hayo ili nchi isi-
watapike kwa sababu ya kui-
chafua kama itakavyoyatapi-
ka mataifa yaliyowatangu-
lia. **29** Mtu yeyote akifanya
jambo lolote kati ya mambo
hayo yenye kuchukiza, wote
wanaofanya mambo hayo ni
lazima wauawe watoke mio-
ngoni mwa watu wao. **30** Ni
lazima mtimize wajibu wenu
kwangu kwa kutofuata destu-
ri yoyote kati ya desturi zenye
kuchukiza zilizofuatwa kabla
yenu,[a] ili msijichafue kwa de-
sturi hizo. Mimi ni Yehova Mu-
ngu wenu.’”

**19** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: **2** “Wa-
ambie hivi Waisraeli wote:
‘Mnapaswa kuwa watakatifu,
kwa sababu mimi, Yehova Mu-
ngu wenu, ni mtakatifu.[b]
**3** “‘Kila mmoja wenu anapa-
swa kumheshimu* mama yake
na baba yake,[c] nanyi mnapa-
swa kushika sabato zangu.[d]
Mimi ni Yehova Mungu wenu.
**4** Msiigeukie miungu ya uba-
tili[e] wala msijitengenezee miu-
ngu ya chuma.[f] Mimi ni Yeho-
va Mungu wenu.
**5** “‘Mnaponitolea mimi Ye-
hova dhabihu ya ushirika,[g]
mnapaswa kuitoa kwa njia ita-
kayofanya mpate kibali.[h]
**6** Inapaswa kuliwa siku ina-
yotolewa na siku inayofua-
ta, lakini siku ya tatu, dhabi-
hu inayobaki inapaswa kute-
ketezwa.[i] **7** Hata hivyo, iki-
wa dhabihu yoyote inayobaki
italiwa siku ya tatu, ni chuki-
zo na haitakubaliwa. **8** Mtu
anayeila ataadhibiwa kwa sa-
babu ya kosa lake kwa maana

18:20 * Au “rafiki yako.” 18:26 * Tnn., “maamuzi yangu ya hukumu.”

19:3 * Tnn., “kumwogopa.”

SURA YA 18
- a Mwa 30:15
- b Law 15:19, 24; Law 20:18
- c Kut 20:14; Law 20:10; Kum 22:22; Met 6:29; Mt 5:27, 28; 1Ko 6:9, 10; Ebr 13:4
- d Law 20:2; Kum 18:10; 1Fa 11:7; 2Fa 23:10
- e Law 20:3
- f Mwa 19:5; Law 20:13; Amu 19:22; Ro 1:26, 27; 1Ko 6:9, 10; Yud 7
- g Kut 22:19; Law 20:15, 16
- h Law 20:23; Kum 18:12
- i Mwa 15:16
- j Law 20:22; Kum 4:1, 40
- k Kut 12:49
- l Kum 20:17, 18; 2Fa 16:2, 3; 2Fa 21:1, 2

Safu ya 2
- a Law 18:3; Law 20:23; Kum 18:9

SURA YA 19
- b Law 11:44; Isa 6:3; 1Pe 1:15, 16; Ufu 4:8
- c Kut 20:12; Efe 6:2; Ebr 12:9
- d Kut 20:8, 11; Kut 31:13; Lu 6:5
- e Law 26:1; Zb 96:5; Hab 2:18; 1Ko 10:14
- f Kut 20:4, 23; Kum 27:15
- g Law 3:1
- h Law 7:11, 12
- i Law 7:17, 18

amechafua kitu kitakatifu cha
Yehova, naye lazima auawe.
**9** “‘Mnapovuna mashamba
yenu, msivune kabisa uki-
ngo wa mashamba yenu, na-
nyi msiokote masalio ya ma-
vuno yenu.[a] **10** Pia, msiku-
sanye masalio ya mashamba
yenu ya mizabibu wala msio-
kote zabibu zilizoanguka
chini. Waachieni maskini*[b] na
wageni. Mimi ni Yehova Mu-
ngu wenu.
**11** “‘Msiibe,[c] msidanganye,[d]
wala msitendeane kwa hila.
**12** Msiape kwa uwongo kwa
jina langu[e] na hivyo kulicha-
fua jina la Mungu wenu.
Mimi ni Yehova. **13** Usimla-
ghai mwenzako[f] wala kumnya-
ng’anya vitu vyake.[g] Usikae na
mshahara wa kibarua usiku
kucha mpaka asubuhi.[h]
**14** “‘Usimtukane* kiziwi
wala kuweka kizuizi mbele ya
kipofu,[i] nawe ni lazima umwo-
gope Mungu wako.[j] Mimi ni
Yehova.
**15** “‘Usitoe hukumu isiyo
ya haki. Usiwabague maski-
ni au kuwapendelea matajiri.[k]
Unapaswa kumhukumu mwe-
nzako kwa haki.
**16** “‘Usizungukezunguke
kati ya watu wako ukieneza
uchongezi.[l] Usihatarishe uhai
wa* mwenzako.[m] Mimi ni
Yehova.
**17** “‘Usimchukie ndugu
yako moyoni mwako.[n] Lazima
umkaripie mwenzako,[o] usije
ukashiriki dhambi yake.
**18** “‘Usilipize kisasi[p] wala
usiwe na kinyongo dhidi ya
wana wa watu wako, ni lazi-
ma umpende mwenzako kama
unavyojipenda mwenyewe.[a]
Mimi ni Yehova.
**19** “‘Mnapaswa kushika she-
ria zangu: Usiwaache wanya-
ma wako wa kufugwa wazaa-
ne na wanyama wengine wa
aina tofauti. Usipande mbegu
za aina mbili[b] katika shamba
lako, na usivae vazi lililosho-
nwa kwa nyuzi za aina mbili.[c]
**20** “‘Mwanamume akifanya
ngono na kijakazi anayechu-
mbiwa na mwanamume mwi-
ngine, na iwe kwamba kijakazi
huyo hajakombolewa wala ku-
wekwa huru, wanapaswa kua-
dhibiwa. Hata hivyo, hawapa-
swi kuuawa, kwa sababu ki-
jakazi huyo hakuwa amewe-
kwa huru. **21** Mwanamume
huyo anapaswa kumletea Ye-
hova dhabihu yake ya hatia
kwenye mlango wa hema la
mkutano, kondoo dume wa
dhabihu ya hatia.[d] **22** Kuha-
ni atamtoa kondoo dume huyo
wa dhabihu ya hatia ili kufu-
nika dhambi ya mwanamume
huyo mbele za Yehova, naye
atasamehewa dhambi aliyo-
tenda.
**23** “‘Mtakapofika katika
nchi hiyo na kupanda mti wo-
wote wa matunda, mnapaswa
kuyaona matunda yake kuwa
machafu na yaliyokatazwa.*
Kwa miaka mitatu mmekata-
zwa kuyala.# Hayapaswi ku-
liwa. **24** Lakini katika mwa-
ka wa nne, matunda yake yote
yatakuwa matakatifu, mta-
mtolea Yehova kwa shangwe.[e]
**25** Kisha katika mwaka wa
tano, mnaweza kula matunda
yake ili kuongeza mazao yake

SURA YA 19
a Law 23:22; Kum 24:19
b Kum 15:7
c Kut 20:15; Efe 4:28
d Law 6:2; Met 12:22; Efe 4:25
e Kut 20:7; Mt 5:33, 37; Yak 5:12
f Met 22:16; Mk 10:19
g Met 22:22
h Kum 24:15; Yer 22:13; Yak 5:4
i Kum 27:18
j Law 25:17; Ne 5:15; Met 1:7; Met 8:13; 1Pe 2:17
k Kut 23:3; Kum 1:16, 17; Kum 16:19; 2Nya 19:6; Ro 2:11; Yak 2:9
l Zb 15:1, 3
m Kut 20:16; 1Fa 21:13
n Met 10:18; 1Yo 2:9; 1Yo 3:15
o Zb 141:5; Met 9:8; Mt 18:15
p Met 20:22; Ro 12:19

Safu ya 2
a Mt 5:43, 44; Mt 22:39; Ro 13:9; Gal 5:14; Yak 2:8
b Kum 22:9
c Kum 22:11
d Law 6:6, 7
e Kum 26:1, 2; Met 3:9

**19:10** * Au “wanaoteseka.” **19:14** * Au “Usimlaani.” **19:16** * Tnn., “damu ya.”

**19:23** * Tnn., “kuwa kama magovi yake.” # Tnn., “Kwa miaka mitatu hayajatahiriwa.”

kwenye mavuno yenu. Mimi ni Yehova Mungu wenu.

**26** "'Msile kitu chochote kilicho na damu.[a]

"'Msitafute ishara za ubashiri au kufanya uchawi.[b]

**27** "'Msinyoe* masharafa yenu au kuharibu kingo za ndevu zenu.[c]

**28** "'Msijikatekate mwilini kwa ajili ya mtu aliyekufa,*[d] nanyi msijichanje chale. Mimi ni Yehova.

**29** "'Usimwaibishe binti yako kwa kumfanya kuwa kahaba,[e] ili nchi isifanye ukahaba na kujaa upotovu wa maadili.[f]

**30** "'Ni lazima mshike sabato zangu,[g] nanyi mnapaswa kuheshimu* mahali pangu patakatifu. Mimi ni Yehova.

**31** "'Msiende kwa watu wanaowasiliana na roho,[h] wala msitafute ushauri kutoka kwa wabashiri[i] msije mkajichafua. Mimi ni Yehova Mungu wenu.

**32** "'Unapaswa kuinuka mbele ya kichwa chenye mvi,[j] na ni lazima umheshimu mzee,[k] nawe lazima umwogope Mungu wako.[l] Mimi ni Yehova.

**33** "'Mgeni akiishi nanyi katika nchi yenu, msimtese.[m] **34** Mgeni anayeishi pamoja nanyi mtamwona kama mwenyeji;[n] nanyi lazima mumpende kama mnavyojipenda wenyewe, kwa maana mlikuwa wageni nchini Misri.[o] Mimi ni Yehova Mungu wenu.

**35** "'Msitumie vipimo vya uwongo kupima urefu, uzito, au ujazo.[a] **36** Mnapaswa kutumia mizani sahihi, vipimo sahihi, kipimo sahihi cha vitu vikavu,* na kipimo sahihi cha vitu vya majimaji.#[b] Mimi ni Yehova Mungu wenu niliyewatoa katika nchi ya Misri. **37** Kwa hiyo ni lazima mshike masharti yangu yote na sheria zangu zote,* mnapaswa kuzifuata.[c] Mimi ni Yehova.'"

**20** Yehova akaendelea kumwambia Musa: **2** "Waambie hivi Waisraeli: 'Mwanamume yeyote Mwisraeli na mgeni yeyote anayeishi katika nchi ya Israeli atakayemtoa mtoto wake dhabihu kwa Moleki ni lazima auawe.[d] Watu wote wanapaswa kumuua kwa kumpiga mawe. **3** Mimi mwenyewe nitamkataa* mtu huyo, nami nitamwangamiza, kwa sababu amemtoa mtoto wake dhabihu kwa Moleki, ametia unajisi mahali pangu patakatifu[e] na kulichafua jina langu takatifu. **4** Watu wakimwona mtu huyo akimtoa mtoto wake dhabihu kwa Moleki na wakatae kimakusudi kumuua mtu huyo,[f] **5** basi mimi mwenyewe nitamkataa* mtu huyo pamoja na familia yake.[g] Nitamwangamiza pamoja na wote waliojiunga naye kufanya ukahaba na Moleki.

**6** "'Kwa hakika nitamkataa na kumwangamiza mtu yeyote anayetafuta ushauri kutoka kwa watu wanaowasiliana na roho[h] na pia wabashiri[i] ili ku-

SURA YA 19
- a Law 3:17; Law 17:13; Kum 12:23; Mdo 15:20, 29
- b Kut 8:7; Kum 18:10-12; Gal 5:19, 20; Ufu 21:8
- c Law 21:1, 5
- d Kum 14:1
- e Kum 23:17
- f Ebr 13:4; 1Pe 4:3
- g Kut 20:10; Kut 31:13
- h Law 20:6; Kum 18:10-12; 1Nya 10:13; Isa 8:19
- i Law 20:27; Mdo 16:16
- j Met 16:31; Met 20:29
- k Ayu 32:6; Met 23:22; 1Ti 5:1
- l Ayu 28:28; Met 1:7; Met 8:13; 1Pe 2:17
- m Kut 23:9
- n Kut 12:49
- o Kut 22:21

Safu ya 2
- a Kum 25:13, 15; Met 20:10
- b Met 11:1
- c Law 18:5; Kum 4:6

SURA YA 20
- d Law 18:21; Kum 18:10
- e Eze 5:11
- f Kum 13:6-9
- g Kut 20:5
- h Law 19:31; Kum 18:10-12; Gal 5:19, 20; Ufu 21:8
- i Law 20:27; Mdo 16:16

**19:27** *Au "Msipunguze; Msikate." **19:28** *Au "kwa ajili ya nafsi iliyokufa." Neno la Kiebrania *ne'phesh* katika andiko hili linamaanisha mtu aliyekufa. **19:30** *Tnn., "kuogopa."

**19:36** *Tnn., "kipimo sahihi cha efa." Angalia Nyongeza B14. #Tnn., "kipimo sahihi cha hini." Angalia Nyongeza B14. **19:37** *Tnn., "maamuzi yangu yote ya hukumu." **20:3, 5** *Tnn., "nitaukaza uso wangu dhidi ya."

fanya ukahaba wa kiroho pamoja nao.[a]

**7** “‘Ni lazima mjitakase na kuwa watakatifu,[b] kwa sababu mimi ni Yehova Mungu wenu. **8** Nanyi lazima mshike sheria zangu na kuzifuata.[c] Mimi ni Yehova, ninayewatakasa.[d]

**9** “‘Mtu yeyote anayemtukana* baba yake au mama yake lazima auawe.[e] Kwa kuwa amemtukana baba yake au mama yake atakuwa na hatia kwa sababu ya kifo chake mwenyewe.#

**10** “‘Ifuatayo ni sheria kuhusu mwanamume anayefanya uzinzi na mke wa mwanamume mwingine: Mwanamume anayefanya uzinzi na mke wa mwenzake lazima auawe; mwanamume huyo na mwanamke aliyefanya naye uzinzi lazima wauawe.[f] **11** Mwanamume anayefanya ngono na mke wa baba yake amemwaibisha baba yake.*[g] Ni lazima wote wawili wauawe. Watakuwa na hatia kwa sababu ya vifo vyao wenyewe.# **12** Mwanamume akifanya ngono na binti mkwe wake, wote wawili wanapaswa kuuawa. Wamekiuka sheria ya asili. Watakuwa na hatia kwa sababu ya vifo vyao wenyewe.#[h]

**13** “‘Mwanamume akilala na mwanamume mwenzake kama vile mwanamume anavyolala na mwanamke, wote wawili wamefanya jambo linalochukiza.[i] Ni lazima wauawe. Watakuwa na hatia kwa sababu ya vifo vyao wenyewe.#

**14** “‘Mwanamume akimwoa mwanamke na afanye ngono na mama ya mwanamke huyo, ni tendo chafu linalochukiza.*[a] Anapaswa kuchomwa moto[b] pamoja na wanawake hao, ili mwenendo huo mchafu unaochukiza usiendelee miongoni mwenu.

**15** “‘Mwanamume akifanya ngono na mnyama lazima auawe, mnapaswa pia kumuua mnyama huyo.[c] **16** Mwanamke akienda kufanya ngono na mnyama,[d] ni lazima mumuue mwanamke huyo pamoja na mnyama huyo. Lazima wauawe. Watakuwa na hatia kwa sababu ya vifo vyao wenyewe.#

**17** “‘Mwanamume akifanya ngono na dada yake, binti ya baba yake au binti ya mama yake na kuona uchi wake na binti huyo pia aone uchi wake, ni jambo la aibu.[e] Ni lazima wauawe mbele ya watu wote. Amemwaibisha dada yake.* Anapaswa kuadhibiwa.

**18** “‘Mwanamume akifanya ngono na mwanamke mwenye hedhi, mwanamume huyo na mwanamke huyo wamefunua mtiririko wa damu yake.[f] Ni lazima wote wawili wauawe.

**19** “‘Hupaswi kufanya ngono na dada ya mama yako au dada ya baba yako, kwa sababu kufanya hivyo ni kumwaibisha mtu wako wa ukoo uliye na uhusiano wa damu naye.[g] Wanapaswa kuadhibiwa kwa sababu ya kosa lao. **20** Mwanamume anayefanya ngono na mke wa ndugu ya baba yake

---

**20:9** *Au “anayemlaani.” #Tnn., “damu yake itakuwa juu ya kichwa chake.” **20:11** *Tnn., “amefunua uchi wa baba yake.” **20:11-13, 16** #Tnn., “Damu yao itakuwa juu ya vichwa vyao.”

**20:14** *Au “ni mwenendo wa aibu; mwenendo mchafu uliopotoka.” **20:17** *Tnn., “Amefunua uchi wa dada yake.

**SURA YA 20**

*a* 1Nya 10:13
*b* Law 11:44; 1Pe 1:15, 16
*c* Law 18:4; Mhu 12:13
*d* Kut 31:13; Law 21:8; 1Th 5:23; 2Th 2:13
*e* Kut 21:17; Kum 27:16; Met 20:20; Mt 15:4
*f* Kum 5:18; Kum 22:22; Ro 7:3; 1Ko 6:9, 10
*g* Law 18:8; Kum 27:20
*h* Law 18:15, 29
*i* Mwa 19:5; Law 18:22; Amu 19:22; Ro 1:26, 27; 1Ko 6:9, 10; Yud 7

**Safu ya 2**

*a* Law 18:17; Kum 27:23
*b* Law 21:9
*c* Kut 22:19; Kum 27:21
*d* Law 18:23
*e* Law 18:9; Kum 27:22
*f* Law 18:19
*g* Law 18:12, 13

amemwaibisha* ndugu ya
baba yake.[a] Wanapaswa kua-
dhibiwa kwa sababu ya
dhambi yao. Watakufa bila wa-
toto. **21** Mwanamume aki-
mchukua mke wa ndugu yake,
ni jambo linalochukiza sana.[b]
Amemwaibisha ndugu yake.*
Hawatazaa mtoto.

**22** "'Ni lazima mshike ma-
sharti yangu yote na sheria
zangu zote[c] na kuzifuata,[d] ili
nchi ninayowapa mwishi nda-
ni yake isiwatapike.[e] **23** Ha-
mpaswi kufuata sheria za
mataifa ninayoyafukuza kuto-
ka mbele yenu;[f] kwa sababu
yamefanya mambo hayo yote,
nami ninayachukia kabisa ma-
taifa hayo.[g] **24** Ndiyo saba-
bu niliwaambia: "Mtaimiliki
nchi yao, nami nitawapa iwe
miliki yenu, nchi inayotiriri-
ka maziwa na asali.[h] Mimi ni
Yehova Mungu wenu, nami ni-
mewatenga na mataifa mengi-
ne."[i] **25** Ni lazima mtofauti-
she mnyama aliye safi na asi-
ye safi na ndege aliye safi na
asiye safi;[j] msinifanye niwa-
chukie kwa kula mnyama
au ndege au kiumbe yeyote
anayetambaa niliyewaambia
kwamba si safi.[k] **26** Ni lazi-
ma muwe watakatifu mbele
zangu, kwa sababu mimi, Ye-
hova, ni mtakatifu,[l] nami ni-
nawatenga na mataifa mengi-
ne ili muwe watu wangu.[m]

**27** "'Mwanamume au mwa-
namke yeyote ambaye anawa-
siliana na roho au ni mbashi-
ri* lazima auawe.[n] Watu wa-
napaswa kuwaua kwa kuwapi-
ga mawe. Watakuwa na hatia
kwa sababu ya vifo vyao we-
nyewe.'"*

**21** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: "Waa-
mbie hivi wana wa Haruni, ma-
kuhani: 'Mtu yeyote kati
yenu asijichafue kwa kumgusa
mtu aliyekufa* miongoni mwa
watu wake.[a] **2** Lakini anawe-
za kufanya hivyo kwa ajili ya
mtu wa karibu wa ukoo aliye
na uhusiano wa damu naye,
mama yake, baba yake, mwana
wake, binti yake, ndugu yake,
**3** na anaweza kujichafua kwa
kumgusa dada yake wa karibu
ikiwa ni bikira na hajaolewa.
**4** Hapaswi kujichafua na kuji-
tia unajisi kwa kumgusa
mke wa mwanamume anayeto-
ka katika ukoo wake. **5** Ha-
wapaswi kunyoa upara[b] au ku-
kata ncha za ndevu zao au ku-
jikatakata mwilini.[c] **6** Wana-
paswa kuwa watakatifu mbele
za Mungu wao,[d] nao hawa-
paswi kulichafua jina la Mu-
ngu wao,[e] kwa sababu wana-
toa dhabihu za Yehova zinazo-
chomwa kwa moto, mkate wa*
Mungu wao, lazima wawe wa-
takatifu.[f] **7** Hawapaswi ku-
mwoa kahaba,[g] mwanamke
aliyenajisiwa, au mwanamke
aliyetalikiwa na mume wake,[h]
kwa sababu kuhani ni mta-
katifu mbele za Mungu wake.
**8** Ni lazima umtakase kuhani,[i]
kwa sababu ndiye anayetoa
mkate wa Mungu wenu. Mna-
paswa kumwona kuwa mtaka-
tifu, kwa sababu mimi, Yeho-
va, ninayewatakasa ninyi, ni
mtakatifu.[j]

**9** "'Sasa binti ya kuhani aki-
jichafua kwa kufanya ukaha-

SURA YA 20
a Law 18:14
b Law 18:16; Kum 25:5
c Kut 21:1; Kum 5:1
d Mhu 12:13
e Law 18:26, 28
f Law 18:3, 24; Kum 12:30
g Law 18:27; Kum 9:5
h Kut 3:17; Kut 6:8; Kum 8:7-9; Eze 20:6
i Kut 19:5; Kut 33:16; 1Fa 8:53; 1Pe 2:9
j Law 11:46, 47; Kum 14:4-20
k Law 11:43
l Law 19:2; Zb 99:5; 1Pe 1:15, 16; Ufu 4:8
m Kum 7:6
n Kut 22:18; Law 19:31; Law 20:6; Kum 18:10-12; Ufu 21:8

Safu ya 2

SURA YA 21
a Hes 19:14
b Kum 14:1
c Law 19:27, 28
d Kut 29:44
e Law 18:21; Law 19:12; Law 22:32
f Isa 52:11; 1Pe 1:15, 16
g Law 19:29
h Kum 24:1; Eze 44:22
i Kut 28:41
j Kut 28:36; Law 11:45; Law 20:7, 8

**20:20** *Tnn., "amefunua uchi wa." **20:21** *Tnn., "Amefunua uchi wa ndugu yake." **20:27** *Au "ana roho ya ubashiri."

**20:27** *Tnn., "Damu yao itakuwa juu ya vichwa vyao." **21:1** *Au "kuigusa nafsi iliyokufa." **21:6** *Au "chakula cha," yaani, dhabihu.

ba, anamchafua baba yake.
Binti huyo anapaswa kucho-
mwa moto.[a]
**10** "'Kuhani mkuu miongo-
ni mwa ndugu zake, aliyetiwa
mafuta kichwani[b] na kuwekwa
rasmi ili avae mavazi ya kuha-
ni,[c] anapaswa kutunza nywele
zake na hapaswi kurarua ma-
vazi yake.[d] **11** Hapaswi ku-
mkaribia mtu yeyote aliyeku-
fa;*[e] hapaswi hata kujicha-
fua kwa kumgusa baba yake
au mama yake ambaye ame-
kufa. **12** Hapaswi kuondoka
mahali patakatifu wala kucha-
fua mahali patakatifu pa Mu-
ngu wake,[f] kwa sababu ishara
ya wakfu, yale mafuta ya Mu-
ngu wake yanayotumiwa kutia
mafuta[g] yako juu yake. Mimi
ni Yehova.
**13** "'Ni lazima amwoe mwa-
namke ambaye ni bikira.[h]
**14** Hapaswi kuoa mwanamke
mjane, mwanamke aliyetaliki-
wa, aliyenajisiwa, au kahaba;
anapaswa kuoa mwanamke bi-
kira miongoni mwa watu
wake. **15** Hapaswi kucha-
fua uzao wake* kati ya watu
wake,[i] kwa sababu mimi ni Ye-
hova, ninayemtakasa.'"
**16** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: **17** "Mwa-
mbie hivi Haruni: 'Mtu yeyote
wa uzao wako* katika vizazi
vyako vyote ambaye ana kaso-
ro asikaribie mahali patakati-
fu ili kutoa mkate wa Mungu
wake. **18** Mtu yeyote mwe-
nye kasoro hapaswi kukaribia
mahali patakatifu: mtu aliye
kipofu au mlemavu au mwe-
nye majeraha usoni* au mwe-
nye kiungo kimoja kirefu zai-
di, **19** au mtu aliyevunjika
mguu au aliyevunjika mkono,
**20** au kibyongo au mbiliki-
mo,* au mtu mwenye jicho li-
lilo na kasoro au mwenye uku-
rutu wa ngozi au mba au mwe-
nye mapumbu yaliyoharibi-
ka.[a] **21** Mtu yeyote wa uzao
wa* kuhani Haruni ambaye
ana kasoro hatakaribia maha-
li patakatifu ili kutoa dhabihu
za Yehova zinazochomwa kwa
moto. Kwa sababu ana kaso-
ro, hapaswi kupakaribia ili ku-
toa mkate wa Mungu wake.
**22** Anaweza kula mkate wa
Mungu wake kutoka kati ya
vitu vitakatifu kabisa[b] na ku-
toka kati ya vitu vitakatifu.[c]
**23** Hata hivyo, hapaswi ku-
karibia pazia[d] wala madhaba-
hu,[e] kwa sababu ana kasoro
mwilini; naye hapaswi kucha-
fua mahali pangu patakatifu,[f]
kwa kuwa mimi ni Yehova, ni-
nayewatakasa.'"[g]
**24** Basi Musa akawaambia
Haruni na wanawe, na Wais-
raeli wote mambo hayo.

**22** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: **2** "Mwa-
mbie Haruni na wanawe kwa-
mba wanapaswa kuwa waa-
ngalifu kuhusu wanavyoshu-
ghulikia* vitu vitakatifu vya
Waisraeli, nao wasichafue jina
langu takatifu[h] kuhusu vitu
wanavyotakasa kwa ajili ya-
ngu.[i] Mimi ni Yehova. **3** Waa-
mbie, 'Katika vizazi vyenu
vyote, mzao wenu yeyote asi-
ye safi atakayekaribia vitu
vitakatifu ambavyo Waisraeli
wanavitakasa kwa ajili yangu,

SURA YA 21
a Law 20:14
b Law 8:12
c Kut 28:2; Kut 29:29; Law 16:32
d Mwa 37:34; Law 10:6
e Hes 6:7; Hes 19:11, 14
f Law 10:7
g Law 8:12
h Eze 44:22
i Ezr 9:2

Safu ya 2
a Kum 23:1
b Law 2:10; Law 6:14, 16; Law 24:8, 9; Hes 18:9
c Law 22:10; Hes 18:19
d Kut 30:6
e Kut 38:1
f Kut 25:8
g Kut 28:41

SURA YA 22
h Law 21:6
i Kut 28:38; Hes 18:32

**21:11** *Au "kuikaribia nafsi yoyote iliyokufa." **21:15** *Tnn., "mbegu yake." **21:17** *Tnn., "mbegu yako." **21:18** *Tnn., "pua iliyokatika." **21:20** *Au labda, "aliyekonda na kudhoofika." **21:21** *Tnn., "mbegu ya." **22:2** *Tnn., "kuhusu jinsi wanavyopaswa kujitenga na."

mimi, Yehova, ataangamizwa
kutoka mbele zangu.[a] Mimi ni
Yehova. **4** Mzao yeyote wa
Haruni mwenye ukoma[b] au
anayetokwa na umajimaji[c] asi-
le vitu vitakatifu mpaka ata-
kapokuwa safi,[d] wala mtu ana-
yemgusa mtu yeyote aliyeji-
chafua kwa kugusa mtu aliye-
kufa,*[e] wala mtu anayetokwa
na shahawa,[f] **5** wala mtu
anayemgusa kiumbe asiye
safi anayeishi kwenye maku-
ndi makubwa[g] wala mtu ana-
yemgusa mtu asiye safi kwa
sababu yoyote ile ambaye
anaweza kumchafua.[h] **6** Mtu
anayegusa kitu chochote kati
ya vitu hivyo hatakuwa safi
mpaka jioni, naye hapaswi
kula kitu chochote kitakatifu,
badala yake anapaswa kuo-
ga kwenye maji.[i] **7** Baada ya
jua kutua, atakuwa safi, kisha
anaweza kula baadhi ya vitu
vitakatifu kwa sababu ni cha-
kula chake.[j] **8** Pia, hapaswi
kujichafua kwa kula mnyama
yeyote aliyepatikana amekufa
au kiumbe yeyote aliyeraruli-
wa na mnyama wa mwituni.[k]
Mimi ni Yehova.

**9** "'Ni lazima watimize wa-
jibu wao mbele zangu, wasije
wakatenda dhambi kwa kuko-
sa kutimiza wajibu huo na hi-
vyo kufa kwa sababu waliku-
wa wakiuchafua. Mimi ni Ye-
hova, ninayewatakasa.

**10** "'Mtu asiye na idhini* ha-
ruhusiwi kula vitu vitakatifu.[l]
Hakuna mgeni wa kuhani au
kibarua anayepaswa kula kitu
chochote kitakatifu. **11** La-
kini kuhani akimnunua mtu
kwa pesa zake, mtu huyo ana-
weza kula vitu hivyo. Vilevile
watumwa waliozaliwa katika
nyumba yake wanaweza kula
chakula chake.[a] **12** Binti ya
kuhani akiolewa na mwana-
mume ambaye si kuhani,* ha-
paswi kula vitu vitakatifu vi-
livyotolewa mchango. **13** La-
kini binti ya kuhani akiwa
mjane au akitalikiwa na hana
mtoto, naye arudi nyumbani
kwa baba yake alikoishi kabla
hajaolewa, anaweza kula kia-
si fulani cha chakula cha baba
yake;[b] lakini mtu yeyote asiye
na idhini* hapaswi kula cha-
kula hicho.

**14** "'Mtu akila kitu kitakati-
fu bila kujua, ni lazima alipie
kitu hicho na kuongeza sehe-
mu ya tano ya thamani yake
na kumpa kuhani.[c] **15** Kwa
hiyo makuhani hawapaswi ku-
chafua vitu vitakatifu amba-
vyo Waisraeli wanamtolea Ye-
hova mchango[d] **16** na hivyo
kufanya Waisraeli waadhibiwe
kwa sababu ya hatia ya kula
vitu vyao vitakatifu; kwa maa-
na mimi ni Yehova, ninayewa-
takasa.'"

**17** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: **18** "Waa-
mbie hivi Haruni na wanawe
na Waisraeli wote: 'Mwanamu-
me Mwisraeli au mgeni kati-
ka Israeli anapomtolea Yeho-
va dhabihu ya kuteketezwa[e] ili
kutimiza nadhiri zake au ku-
toa toleo la hiari,[f] **19** anapa-
swa kutoa ng'ombe dume asi-
ye na kasoro,[g] wanakondoo
dume, au mbuzi ili apate kiba-
li. **20** Hampaswi kutoa kitu
chochote chenye kasoro,[h] kwa
sababu hamtapata kibali mki-
fanya hivyo.

**22:4** *Au "nafsi iliyokufa." **22:10** *Tnn., "Mgeni," yaani, mtu ambaye si wa familia ya Haruni.

**22:12** *Au "ni mgeni." **22:13** *Tnn., "mgeni yeyote," yaani, mtu ambaye si wa familia ya Haruni.

**SURA YA 22**
a Law 7:20
b Law 13:2
c Law 15:2
d Law 14:2; Law 15:13
e Law 21:1; Hes 19:11, 22
f Law 15:16
g Law 11:24, 43
h Law 15:7, 19
i Hes 19:6, 7
j Hes 18:11
k Kut 22:31; Law 17:15; Kum 14:21
l Kut 29:33

**Safu ya 2**
a Hes 18:11
b Law 10:14; Hes 18:19
c Law 5:15, 16
d Hes 18:32
e Hes 15:14, 16
f Law 7:16; Hes 15:3; Kum 12:5, 6
g Law 1:3; Law 22:22
h Kum 15:19, 21; Kum 17:1; Mal 1:8; Ebr 9:14; 1Pe 1:19

**21** "'Mtu akimtolea Yehova
dhabihu ya ushirika[a] ili kuti-
miza nadhiri au akiitoa ikiwa
toleo la hiari, anapaswa ku-
toa mnyama asiye na kaso-
ro kutoka katika mifugo
yake au kundi lake, ili apa-
te kibali. Mnyama huyo hapa-
swi kuwa na kasoro yoyote.
**22** Hampaswi kumtoa dhabi-
hu mnyama yeyote aliye ki-
pofu, aliyevunjika, aliyeka-
twa, aliyejeruhiwa, mwenye
uvimbe, vipele, au mba; ha-
mpaswi kumtolea Yehova ye-
yote kati ya wanyama hao au
kumtolea Yehova dhabihu za
aina hiyo kwenye madhabahu
yake. **23** Mnaweza kumtoa
ng'ombe dume au kondoo
mwenye kiungo kimoja kire-
fu zaidi au kifupi sana kuwa
toleo la hiari, lakini hataku-
baliwa mkimtoa kuwa dhabi-
hu ya nadhiri. **24** Hampa-
swi kumtolea Yehova mnyama
mwenye mapumbu yaliyomi-
nywa au kupondwa au kung'o-
lewa au kukatwa; hampaswi
kuwatoa dhabihu wanyama
wa aina hiyo katika nchi yenu.
**25** Nanyi hampaswi kupokea
wanyama wa aina hiyo kutoka
kwa mgeni na kuwatoa kuwa
dhabihu kwa* Mungu wenu,
kwa sababu wana kasoro na ni
walemavu. Hawatakubaliwa.'"

**26** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: **27** "Ng'o-
mbe dume au mwanako-
ndoo dume au mbuzi akiza-
liwa, atakaa na mama yake
kwa siku saba,[b] lakini kuanzia
siku ya nane atapokewa kwa
kibali kuwa dhabihu, dhabi-
hu kwa Yehova inayochomwa
kwa moto. **28** Lakini hampa-
swi kumchinja ng'ombe dume
au kondoo pamoja na watoto
wake siku ileile.[a]

**29** "Mkimtolea Yehova dha-
bihu ya shukrani,[b] mnapa-
swa kuitoa dhabihu hiyo ili
mpate kibali chake. **30** Ina-
paswa kuliwa siku hiyohiyo.
Hampaswi kuacha sehemu yo-
yote mpaka asubuhi.[c] Mimi ni
Yehova.

**31** "Ni lazima mshike amri
zangu na kuzifuata.[d] Mimi ni
Yehova. **32** Msilichafue jina
langu takatifu,[e] ni lazima nita-
kaswe miongoni mwa Waisrae-
li.[f] Mimi ni Yehova, ninayewa-
takasa,[g] **33** ninayewatoa ka-
tika nchi ya Misri ili nijithibiti-
she kuwa Mungu wenu.[h] Mimi
ni Yehova."

# 23

Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: **2** "Wa-
ambie hivi Waisraeli: 'Shere-
he za Yehova za majira[i] amba-
zo mnapaswa kutangaza[j] ni
makusanyiko matakatifu. Hizi
ndizo sherehe zangu za majira:

**3** "'Mnaweza kufanya kazi
kwa siku sita, lakini siku ya
saba ni sabato ya pumziko ka-
mili,[k] kusanyiko takatifu. Ha-
mtafanya kazi yoyote. Ni sa-
bato kwa Yehova popote mna-
poishi.[l]

**4** "'Hizi ndizo sherehe za
Yehova za majira, makusanyi-
ko matakatifu ambayo mnapa-
swa kutangaza katika nyakati
zilizopangwa za sherehe hizo:
**5** Katika siku ya 14 ya mwezi
wa kwanza,[m] wakati wa jioni
kabla ya giza kuingia* ni Pasa-
ka[n] ya Yehova.

**6** "'Siku ya 15 ya mwezi huo
ni Sherehe ya Yehova ya Mika-
te Isiyo na Chachu.[o] Kwa siku
saba mnapaswa kula mikate

**22:25** * Tnn., "mkate wa."

**23:5** * Tnn., "katikati ya zile jioni mbili."

SURA YA 22
a Law 3:1
b Kut 22:30

Safu ya 2
a Kut 23:19; Kum 22:6
b Law 7:12
c Law 7:15
d Law 19:37; Hes 15:40; Kum 4:40
e Law 18:21; Law 19:12
f Law 10:3
g Kut 19:5; Law 20:8; Law 21:8
h Kut 6:7; Law 11:45

SURA YA 23
i Kut 23:14; Law 23:37
j Hes 10:10
k Kut 16:30; Kut 20:10; Mdo 15:21
l Ne 13:22
m Hes 9:2, 3; Hes 28:16
n Kut 12:3, 6; Kum 16:1; 1Ko 5:7
o Hes 28:17; 1Ko 5:8

isiyo na chachu.[a] **7** Siku ya
kwanza, mtakuwa na kusanyi-
ko takatifu.[b] Hampaswi kufa-
nya kazi yoyote ngumu.
**8** Lakini kwa siku saba mta-
mtolea Yehova dhabihu ina-
yochomwa kwa moto. Siku ya
saba kutakuwa na kusanyiko
takatifu. Hampaswi kufanya
kazi yoyote ngumu.’”

**9** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: **10** “Waa-
mbie hivi Waisraeli: ‘Hatima-
ye mtakapoingia katika nchi
ninayowapa na kuvuna ma-
zao yake, ni lazima mumletee
kuhani tita la mavuno yenu
ya kwanza.[c] **11** Naye kuhani
atatikisa tita hilo mbele za Ye-
hova kwenda mbele na nyu-
ma ili mpate kibali. Atalitikisa
siku inayofuata siku ya Saba-
to. **12** Siku ambayo tita hilo
linatikiswa, ni lazima mumto-
lee Yehova dhabihu ya kuteke-
tezwa ya mwanakondoo dume
wa mwaka mmoja asiye na ka-
soro. **13** Mtatoa pia sehemu
mbili za kumi za kipimo cha
efa* ya unga laini uliochanga-
nywa na mafuta kuwa toleo
la nafaka linalochomwa kwa
moto, lenye harufu inayompe-
ndeza# Yehova. Pia mtatoa
robo ya hini△ ya divai kuwa
toleo la kinywaji. **14** Msile
mkate wowote, nafaka zilizo-
kaangwa, au nafaka zilizoto-
ka kuvunwa, mpaka mtakapo-
mtolea Mungu dhabihu zenu.
Ni sheria ya kudumu katika vi-
zazi vyenu vyote mahali popo-
te mtakapoishi.

**15** “‘Mnapaswa kuhesabu
sabato saba kuanzia siku ina-
yofuata siku ya Sabato, siku
mnayotoa tita la toleo la kuti-
kiswa.[a] Yanapaswa kuwa ma-
juma kamili. **16** Mtahesabu
siku 50[b] mpaka siku inayofua-
ta Sabato ya saba, kisha mta-
mtolea Yehova toleo la nafaka
iliyotoka kuvunwa.[c] **17** Mna-
paswa kuleta mikate miwili
kutoka nyumbani ili iwe to-
leo la kutikiswa. Mikate hiyo
inapaswa kuokwa kwa kutu-
mia sehemu mbili za kumi za
kipimo cha efa* ya unga lai-
ni. Inapaswa kuwa na cha-
chu,[d] ni mazao ya kwanza ya-
liyokomaa yanayotolewa kwa
Yehova.[e] **18** Nanyi mnapa-
swa kutoa mikate hiyo pamo-
ja na wanakondoo dume saba
wa mwaka mmoja wasio na
kasoro, ng’ombe dume mmo-
ja mchanga, na kondoo dume
wawili.[f] Watatolewa kwa Ye-
hova wakiwa dhabihu ya ku-
teketezwa pamoja na toleo la
nafaka na matoleo ya vinywa-
ji, dhabihu inayochomwa kwa
moto yenye harufu inayompe-
ndeza# Yehova. **19** Pia mna-
paswa kumtoa mwanambuzi
mmoja kwa ajili ya dhabihu
ya dhambi[g] na wanakondoo
dume wawili wa mwaka mmo-
ja kwa ajili ya dhabihu ya ushi-
rika.[h] **20** Kuhani atazitikisa
dhabihu hizo kwenda mbele
na nyuma pamoja na ile mika-
te ya mazao ya kwanza yaliyo-
komaa kama dhabihu ya kuti-
kiswa mbele za Yehova, pamo-
ja na wale wanakondoo dume
wawili. Ni vitu vitakatifu vi-
navyotolewa kwa Yehova kwa
ajili ya kuhani.[i] **21** Siku hiyo
mtatangaza[j] na kufanya ku-
sanyiko takatifu. Hamtafanya
kazi yoyote ngumu. Ni sheria

**SURA YA 23**

*a* Kut 12:15, Kut 13:6, Kut 34:18

*b* Kut 12:16

*c* Hes 18:8, 12, Met 3:9, Eze 44:30, 1Ko 15:20, 23

**Safu ya 2**

*a* Kut 34:22, Kum 16:9, 10

*b* Mdo 2:1

*c* Hes 28:26-31, Kum 16:16

*d* Law 7:11, 13

*e* Kut 23:16, Kut 34:22

*f* Hes 28:26, 27

*g* Law 4:23

*h* Law 3:1

*i* Law 7:34, Law 10:14, Hes 18:9, Kum 18:4, 1Ko 9:13

*j* Hes 10:10

---

**23:13, 17** *Sehemu mbili za kumi za efa zilikuwa sawa na lita 4.4 au kilogramu 2.6 hivi. Angalia Nyongeza B14. **23:13, 18** #Au “inayomtuliza.” **23:13** △Hini ilikuwa sawa na lita 3.67. Angalia Nyongeza B14.

ya kudumu katika vizazi vyenu vyote mahali popote mnapoishi.

22 "'Mnapovuna mashamba yenu, msivune kabisa ukingo wa mashamba yenu, nanyi msiokote masalio ya mavuno yenu.[a] Waachieni maskini*[b] na wageni.[c] Mimi ni Yehova Mungu wenu.'"

23 Yehova akaendelea kumwambia Musa: 24 "Waambie hivi Waisraeli: 'Siku ya kwanza ya mwezi wa saba, mtakuwa na pumziko kamili, mtaadhimisha kusanyiko takatifu litakalotangazwa kwa mlio wa tarumbeta.[d] 25 Hampaswi kufanya kazi yoyote ngumu, nanyi mtamtolea Yehova dhabihu inayochomwa kwa moto.'"

26 Yehova akaendelea kumwambia Musa: 27 "Hata hivyo, siku ya kumi ya mwezi huo wa saba ni Siku ya Kufunika Dhambi.[e] Mtakuwa na kusanyiko takatifu, nanyi mnapaswa kujitesa*[f] na kumtolea Yehova dhabihu inayochomwa kwa moto. 28 Hampaswi kufanya kazi yoyote siku hiyo kwa sababu ni siku ya kufunika dhambi[g] zenu mbele za Yehova Mungu wenu. 29 Mtu yeyote ambaye hatajitesa* siku hiyo atauawa.[h] 30 Nami nitamwangamiza mtu yeyote atakayefanya kazi yoyote siku hiyo. 31 Hampaswi kufanya kazi yoyote. Ni sheria ya kudumu katika vizazi vyenu vyote mahali popote mtakapoishi. 32 Ni sabato ya pumziko kamili kwenu, nanyi mtajitesa[a] siku ya tisa ya mwezi huo wakati wa jioni. Mtaadhimisha sabato kuanzia jioni hiyo mpaka jioni inayofuata."

33 Yehova akaendelea kumwambia Musa: 34 "Waambie hivi Waisraeli: 'Siku ya 15 ya mwezi huo wa saba mtamfanyia Yehova Sherehe ya Vibanda* kwa siku saba.[b] 35 Mtakuwa na kusanyiko takatifu siku ya kwanza, nanyi hampaswi kufanya kazi yoyote ngumu. 36 Kwa siku saba mtamtolea Yehova dhabihu inayochomwa kwa moto. Siku ya nane mtakuwa na kusanyiko takatifu,[c] nanyi mnapaswa kumtolea Yehova dhabihu inayochomwa kwa moto. Ni kusanyiko takatifu. Hampaswi kufanya kazi yoyote ngumu.

37 "'Hizo ndizo sherehe za Yehova za majira[d] mnazopaswa kutangaza kuwa makusanyiko matakatifu[e] ya kumtolea Yehova dhabihu hizi zinazochomwa moto: dhabihu ya kuteketezwa[f] pamoja na toleo lake la nafaka[g] na matoleo ya vinywaji[h] kulingana na ratiba ya kila siku. 38 Mtazitoa pamoja na dhabihu zinazotolewa wakati wa sabato za Yehova,[i] pamoja na zawadi zenu,[j] dhabihu zenu za nadhiri,[k] na matoleo yenu ya hiari[l] ambayo mnapaswa kumtolea Yehova. 39 Hata hivyo, siku ya 15 ya mwezi wa saba, baada ya kukusanya mavuno yenu, mnapaswa kufanya sherehe ya Yehova kwa siku saba.[m] Siku ya kwanza ni ya pumziko kamili na siku ya nane ni ya pumziko kamili.[n] 40 Siku ya kwanza, mtachukua matunda ya

23:22 * Au "wanaoteseka." 23:27 * Kwa ujumla inaeleweka kwamba "kujitesa" kunamaanisha kujinyima kwa njia mbalimbali, kutia ndani kufunga. 23:29 * Au labda, "hatafunga."

23:34 * Au "Vibanda vya Muda."

SURA YA 23
a Law 19:9, Kum 24:19, Ru 2:2, 3
b Isa 58:7
c Law 19:33
d Hes 10:10, Hes 29:1
e Kut 30:10, Law 25:9
f Law 16:29, 30, Hes 29:7
g Law 16:34, Ebr 9:12, 24-26, Ebr 10:10, 1Yo 2:1, 2
h Hes 9:13, Hes 15:30

Safu ya 2
a Law 16:29-31, Law 23:27, Hes 29:7
b Kut 23:16, Hes 29:12, Kum 16:13, Ezr 3:4, Ne 8:14-18, Yoh 7:2
c Ne 8:18
d Kut 23:14, Kum 16:16
e Hes 28:26, Hes 29:7
f Law 1:3
g Law 2:1, 11
h Hes 15:5, Hes 28:6, 7
i Kut 16:23, Kut 20:8, Kut 31:13
j Kut 28:38, Hes 18:29
k Kum 12:11
l Hes 29:39, Kum 12:6, 1Nya 29:9, 2Nya 35:8, Ezr 2:68
m Kum 16:13
n Hes 29:12

miti yenu bora, matawi ya mi-
tende,[a] matawi ya miti yenye
majani mengi na mierebi ya
bondeni, nanyi mtashangilia[b]
mbele za Yehova Mungu wenu
kwa siku saba.[c] **41** Mtamfa-
nyia Yehova sherehe hiyo
kwa siku saba kila mwaka.[d]
Kwa kuwa ni sheria ya kudu-
mu katika vizazi vyenu vyote,
mnapaswa kuisheherekea ka-
tika mwezi wa saba. **42** Mta-
kaa katika vibanda kwa siku
saba.[e] Waisraeli wote wata-
kaa katika vibanda, **43** ili vi-
zazi vyenu vinavyokuja vijue
kwamba[f] niliwafanya Waisrae-
li wakae katika vibanda nilipo-
watoa nchini Misri.[g] Mimi ni
Yehova Mungu wenu.'"

**44** Basi Musa akawaambia
Waisraeli kuhusu sherehe za
Yehova za majira.

**24** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: **2** "Wa-
amuru Waisraeli wakuletee
mafuta safi ya zeituni zilizo-
pondwa ili taa ziwake daima.[h]
**3** Katika hema la mkutano,
nje ya pazia lililo karibu na sa-
nduku la ushahidi, Haruni
atahakikisha kwamba taa hizo
zinawaka daima kuanzia jioni
mpaka asubuhi mbele za Ye-
hova. Hiyo ni sheria ya kudu-
mu katika vizazi vyenu vyote.
**4** Haruni anapaswa kupanga
taa hizo kwa utaratibu kwe-
nye kinara cha taa[i] cha dhaha-
bu safi mbele za Yehova daima.

**5** "Utachukua unga laini na
kuoka mikate 12 ya mviringo.
Utatumia sehemu mbili za
kumi za kipimo cha efa* cha
unga laini kuoka kila mkate.
**6** Utaipanga mikate hiyo kwe-
nye safu* mbili juu ya meza ya
dhahabu safi mbele za Yeho-
va,[a] kila safu itakuwa na mika-
te sita.[b] **7** Unapaswa kuwe-
ka ubani safi juu ya kila safu,
na mikate hiyo itakuwa dha-
bihu ya kumbukumbu*[c] ina-
yochomwa kwa moto mbele
za Yehova. **8** Kila siku ya Sa-
bato, anapaswa kupanga mi-
kate hiyo mbele za Yehova
kwa ukawaida.[d] Ni agano li-
nalodumu kati yangu na Wa-
israeli. **9** Itakuwa ya Haru-
ni na wanawe,[e] nao wataila
mahali patakatifu,[f] kwa sa-
babu ni kitu kitakatifu kabi-
sa kwa ajili ya kuhani kutoka
kwa dhabihu za Yehova zina-
zochomwa kwa moto; itakuwa
sheria ya kudumu."

**10** Siku moja, miongoni
mwa Waisraeli, mwana fula-
ni ambaye mama yake ni Mwi-
sraeli na baba yake ni Mmi-
sri[g] alipigana na mwanamume
Mwisraeli kambini. **11** Mwa-
na huyo wa mwanamke Mwi-
sraeli akaanza kulikufuru lile
Jina* na kulitukana.[h] Basi wa-
kamleta kwa Musa.[i] Kumbe
mama yake alikuwa Shelomi-
thi, binti ya Dibri wa kabila la
Dani. **12** Kwa hiyo wakamtia
kifungoni mpaka walipojuli-
shwa uamuzi wa Yehova.[j]

**13** Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa: **14** "Mtoeni nje
ya kambi yule aliyelitukana,
na wale wote waliomsikia wa-
napaswa kuweka mikono yao
juu ya kichwa chake, ki-
sha Waisraeli wote watampi-
ga mawe.[k] **15** Nawe utawaa-
mbia hivi Waisraeli: 'Mtu ye-
yote akimtukana Mungu wake,

---

**24:5** *Sehemu mbili za kumi za efa zilikuwa sawa na lita 4.4 au kilogramu 2.6 hivi. Angalia Nyongeza B14.

**24:6** *Au "tabaka." **24:7** *Au "itakuwa sehemu ya ukumbusho (uwakilishi) wake." **24:11** *Yaani, jina Yehova, kulingana na mstari wa 15 na 16.

---

**SURA YA 23**
a Ne 8:15; Ufu 7:9
b Ne 8:10
c Kum 16:15
d Hes 29:12
e Kum 31:10, 11
f Kum 31:13; Zb 78:6
g Kut 12:37, 38; Hes 24:5

**SURA YA 24**
h Kut 27:20, 21; Hes 8:2
i Kut 25:31; Kut 39:33, 37; Ebr 9:2

**Safu ya 2**
a Kut 25:23, 24; 1Fa 7:48
b Kut 40:22, 23; 1Sa 21:4; Mk 2:25, 26
c Law 2:2; Law 6:15
d Hes 4:7; 1Nya 9:32; 2Nya 2:4
e Law 21:22; Law 22:10; 1Sa 21:4, 6; Mt 12:3, 4; Lu 6:3, 4
f Law 6:14, 16
g Kut 12:38; Hes 11:4
h Kut 20:7; Kut 22:28; Law 19:12
i Kut 18:22
j Kut 18:15, 16; Hes 15:32, 34
k Hes 15:32, 35; Kum 17:7

atawajibika kwa sababu ya
dhambi yake. **16** Kwa hiyo
yule aliyelitukana jina la Yeho-
va lazima auawe.[a] Kwa hakika
kusanyiko lote linapaswa ku-
mpiga mawe. Mgeni anapaswa
kuuawa sawasawa na mwe-
nyeji kwa sababu ya kulituka-
na lile Jina.

**17** "'Mtu anayemuua mwa-
nadamu mwenzake* lazi-
ma auawe.[b] **18** Mtu yeyote
anayempiga na kumuua mnya-
ma wa kufugwa* anapaswa
kulipa fidia, uhai kwa uhai.#
**19** Mtu akimjeruhi mwanada-
mu mwenzake, basi anapaswa
kutendewa jambo alilotenda.[c]
**20** Mfupa uliovunjika kwa
mfupa uliovunjika, jicho kwa
jicho, jino kwa jino, atajeruhi-
wa kama alivyomjeruhi mwen-
zake.[d] **21** Mtu anayempiga
na kumuua mnyama anapa-
swa kulipa fidia,[e] lakini mtu
anayempiga na kumuua mwa-
nadamu anapaswa kuuawa.[f]

**22** "'Sheria itakuwa moja
kwenu, iwe ni mgeni au mwe-
nyeji,[g] kwa sababu mimi ni Ye-
hova Mungu wenu.'"

**23** Basi Musa akawaambia
Waisraeli mambo hayo, waka-
mtoa nje ya kambi yule aliye-
litukana lile Jina, wakampiga
mawe.[h] Kwa hiyo Waisraeli wa-
kafanya kama Yehova alivyo-
mwamuru Musa.

**25** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa kwenye
Mlima Sinai, **2** "Waambie
hivi Waisraeli: 'Hatimaye mta-
kapoingia katika nchi ninayo-
wapa,[i] nchi hiyo itashika sa-
bato ya Yehova.[j] **3** Kwa mia-
ka sita mtapanda mbegu
katika mashamba yenu, mta-
punguza matawi ya mizabi-
bu yenu, na kuvuna ma-
zao ya nchi.[a] **4** Lakini katika
mwaka wa saba nchi itakuwa
na pumziko kamili la saba-
to, sabato ya Yehova. Hampa-
swi kupanda mbegu wala ku-
punguza matawi ya mizabibu
yenu. **5** Hampaswi kuvuna
nafaka yoyote inayoota ye-
nyewe baada ya mavuno, na-
nyi hampaswi kuchuma za-
bibu kutoka kwenye mizabi-
bu yenu ambayo haijapungu-
zwa matawi. Ni lazima nchi
iwe na mwaka wa pumziko ka-
mili. **6** Hata hivyo, mnaweza
kula mazao yanayoota nchini
mwaka huo wa sabato, yaani,
mtayala ninyi wenyewe, na pia
watumwa wenu wa kike na wa
kiume, vibarua wenu, wage-
ni wanaoishi nanyi, **7** na pia
wanyama wenu wa kufugwa
na wanyama wa mwituni wa-
lio katika nchi yenu. Mnawe-
za kula mazao yote nchini.

**8** "'Mtahesabu miaka saba
ya sabato, miaka saba mara
saba, jumla ya miaka 49.
**9** Kisha mtapiga pembe kwa
sauti kubwa katika mwezi wa
saba, siku ya kumi ya mwe-
zi huo; katika Siku ya Kufuni-
ka Dhambi[b] mnapaswa kupiga
pembe katika nchi yenu yote.
**10** Mtautakasa mwaka wa 50
na kutangaza uhuru kwa wa-
kaaji wote nchini.[c] Utakuwa
Mwadhimisho wa Miaka 50,
na kila mmoja atarudi kwe-
nye urithi wake na kila mmo-
ja wenu atarudi kwa familia
yake.[d] **11** Mwaka huo utaku-
wa mwaka wa Mwadhimisho
wa Miaka 50. Hamtapanda
mbegu wala kuvuna nafaka ili-
yoota yenyewe wala kuchuma

**SURA YA 24**
*a* Kum 5:11
*b* Mwa 9:6, Kut 21:12, Hes 35:31, Kum 19:11-13
*c* Kut 21:23, 24
*d* Kum 19:21, Mt 5:38
*e* Kut 22:1
*f* Mwa 9:6, Kut 21:12
*g* Kut 12:49, Law 17:10, Law 19:34, Hes 9:14, Hes 15:16
*h* Hes 15:33, 36, Kum 17:7

**SURA YA 25**
*i* Mwa 15:16
*j* Law 26:34, 2Nya 36:20, 21

**Safu ya 2**
*a* Kut 23:10, 11
*b* Law 16:30, Law 23:27, 28
*c* Isa 61:1, 2, Lu 4:18, 19, Ro 8:20, 21
*d* Law 27:24, Hes 36:4, Kum 15:1

**24:17** *Au "anayeua nafsi yoyote ya mwanadamu." **24:18** *Au "anayepiga na kuua nafsi ya mnyama." #Au "nafsi kwa nafsi."

zabibu kutoka kwenye mizabibu ambayo haijapunguzwa matawi.[a] **12** Kwa maana ni Mwadhimisho wa Miaka 50, ni mwaka mtakatifu kwenu. Mnaweza kula tu mazao yanayoota yenyewe nchini.[b]

**13** "'Katika mwaka huo wa 50, kila mmoja wenu anapaswa kurudi kwenye urithi wake.[c] **14** Ukiuza au kununua chochote kutoka kwa mwenzako, usimpunje.[d] **15** Bei ya unachonunua inapaswa kulingana na idadi ya miaka ambayo imepita baada ya Mwadhimisho wa Miaka 50, naye anapaswa kukuuzia kulingana na idadi ya miaka inayobaki ya mazao.[e] **16** Ikiwa miaka inayobaki ni mingi, anaweza kuongeza bei, na ikiwa ni michache anapaswa kupunguza bei kwa sababu anakuuzia idadi ya mazao utakayovuna. **17** Hakuna yeyote kati yenu anayepaswa kumpunja mwenzake,[f] ni lazima mmwogope Mungu wenu,[g] kwa sababu mimi ni Yehova Mungu wenu.[h] **18** Mkishika amri zangu na kufuata sheria zangu,* mtaishi kwa usalama nchini.[i] **19** Nchi itazaa mazao yake,[j] nanyi mtakula na kushiba na kuishi humo kwa usalama.[k]

**20** "'Iwapo mtauliza: "Tutakula nini katika mwaka wa saba tusipopanda mbegu au kuvuna mazao yetu?"[l] **21** Nitaamuru baraka zangu zije juu yenu katika mwaka wa sita, nayo nchi itazaa mazao ya kutosha kwa miaka mitatu.[m] **22** Nanyi mtapanda mbegu mwaka wa nane na kula mavuno ya miaka iliyotangulia mpaka mwaka wa tisa. Mtakula mavuno hayo mpaka mtakapovuna mwaka huo.

**23** "'Kwa hiyo ardhi haipaswi kuuzwa kwa muda wa kudumu,[a] kwa sababu nchi ni yangu.[b] Kwa maana ninyi ni wageni na wahamiaji machoni pangu.[c] **24** Katika nchi yote mnayomiliki, mtakuwa na haki ya kukomboa* ardhi mliyouza.

**25** "'Ikiwa ndugu yako atakuwa maskini na hivyo alazimike kuuza sehemu fulani ya urithi wake, basi mkombozi ambaye ni mtu wake wa karibu wa ukoo atakuja na kununua sehemu iliyouzwa na ndugu yake.[d] **26** Ikiwa mtu hana mkombozi lakini anapata ufanisi na kupata uwezo wa kuikomboa, **27** anapaswa kuhesabu thamani yake kulingana na miaka iliyopita tangu alipoiuza na kumrudishia yule aliyeinunua kiasi kinachobaki. Kisha atarudi kwenye urithi wake.[e]

**28** "'Lakini ikiwa hana uwezo wa kuikomboa sehemu aliyouza, sehemu hiyo itabaki mikononi mwa mnunuzi mpaka mwaka wa Mwadhimisho wa Miaka 50;[f] kisha atarudishiwa sehemu hiyo mwaka huo, naye atarudi kwenye urithi wake.[g]

**29** "'Mtu akiuza nyumba yake iliyo katika jiji lililozingirwa na ukuta, anaweza kuikomboa mwaka mmoja tangu alipoiuza; kwa mwaka mzima atakuwa na haki ya kuikomboa.[h] **30** Lakini ikiwa haitakombolewa katika muda wa mwaka mzima, nyumba hiyo

**25:18** *Tnn., "maamuzi yangu ya hukumu."

**25:24** *Au "kununua tena."

**SURA YA 25**
*a* Law 25:5
*b* Kut 23:11; Law 25:6
*c* Law 25:29, 30; Law 27:24
*d* 1Sa 12:3; Met 14:31
*e* Law 27:18
*f* Law 19:13; Met 22:22
*g* Law 25:43; Met 1:7; Met 8:13
*h* Isa 33:22
*i* Kum 12:10; Zb 4:8; Met 1:33
*j* Zb 67:6
*k* Law 26:3-5
*l* Law 25:4, 5; Mt 6:25
*m* Mwa 26:12; Kum 28:8; Mal 3:10

**Safu ya 2**
*a* 1Fa 21:3
*b* Zb 24:1
*c* 1Nya 29:15
*d* Ru 2:20; Ru 4:4-6
*e* Law 25:50
*f* Law 27:24
*g* Law 25:10, 13
*h* Law 25:25-27

iliyozingirwa na ukuta itaku-
wa mali ya kudumu ya yule
aliyeinunua katika vizazi vya-
ke vyote. Haipaswi kurudi-
shwa wakati wa Mwadhimi-
sho wa Miaka 50. **31** Hata hi-
vyo, nyumba zilizo katika vi-
jiji ambavyo havijazingirwa
na ukuta zinapaswa kuhesabi-
wa kama mashamba. Zinawe-
za kukombolewa, nazo zina-
paswa kurudishwa wakati wa
Mwadhimisho wa Miaka 50.

**32** "'Lakini Walawi wana
haki ya kukomboa nyumba
zao zilizo katika majiji yao[a]
wakati wowote. **33** Mlawi
asipokomboa nyumba yake,
nyumba hiyo iliyouzwa kati-
ka jiji la Walawi itarudi-
shwa wakati wa Mwadhimi-
sho wa Miaka 50,[b] kwa saba-
bu nyumba zilizo katika majiji
ya Walawi ni urithi wao mio-
ngoni mwa Waisraeli.[c] **34** Isi-
toshe, malisho[d] yanayozungu-
ka majiji yao hayapaswi kuu-
zwa, kwa sababu ni urithi wao
wa kudumu.

**35** "'Ikiwa ndugu yako ali-
ye karibu nawe amekuwa ma-
skini na hawezi kujiruzuku,
unapaswa kumsaidia,[e] kama
ambavyo ungemsaidia mgeni
na pia mhamiaji,[f] ili ae-
ndelee kuwa hai kama wewe.
**36** Usimtoze riba au kujipa-
tia faida kutoka kwake.[g]
Ni lazima umwogope Mungu
wako,[h] na ndugu yako atae-
ndelea kuwa hai kama wewe.
**37** Usimkopeshe pesa kwa
riba[i] au kumpa chakula ili
upate faida. **38** Mimi ni Ye-
hova Mungu wenu, niliyewa-
toa nchini Misri[j] ili kuwapa
nchi ya Kanaani, ili nijithibiti-
she kuwa Mungu wenu.[k]

**39** "'Ikiwa ndugu yako ana-
yeishi karibu nawe amelazimi-
ka kujiuza kwako[a] kwa saba-
bu amekuwa maskini, usimla-
zimishe akutumikie kama
mtumwa.[b] **40** Unapaswa ku-
mtendea kama kibarua,[c]
kama mhamiaji. Atakutumi-
kia mpaka wakati wa Mwadhi-
misho wa Miaka 50. **41** Ki-
sha atakuacha, yeye na wato-
to* wake, na kurudi kwa watu
wake wa ukoo. Anapaswa ku-
rudi kwenye urithi wa mababu
zake.[d] **42** Kwa maana wao ni
watumwa wangu niliowatoa
nchini Misri.[e] Hawapaswi ku-
jiuza kama mtumwa anavyou-
zwa. **43** Usimtendee kwa
ukatili,[f] ni lazima umwogo-
pe Mungu wako.[g] **44** Utawa-
chukua watumwa wa kike na
wa kiume kutoka katika ma-
taifa jirani, unaweza kumnu-
nua mtumwa wa kiume au wa
kike kutoka katika mataifa
hayo. **45** Pia unaweza kunu-
nua watumwa kutoka miongo-
ni mwa wana wa wageni wa-
naoishi nawe[h] na kutoka kati
ya watu wa familia zao wa-
liozaliwa katika nchi yenu,
nao watakuwa mali yako.
**46** Unaweza kuwarithisha
kwa wana wako ili wawe mali
yao ya kudumu. Unaweza ku-
watumia watumwa hao kama
wafanyakazi, lakini usiwate-
ndee ndugu zako Waisraeli
kwa ukatili.[i]

**47** "'Lakini ikiwa mgeni au
mhamiaji miongoni mwenu
amekuwa tajiri na ndugu yako
amekuwa maskini kando yake
na hivyo analazimika kujiuza
kwa mgeni au mhamiaji huyo
anayeishi miongoni mwenu,
au kwa mtu wa ukoo wa
mgeni huyo, **48** ndugu yako
ambaye amejiuza ataendelea

25:41 * Tnn., "wana."

**SURA YA 25**

a Hes 35:2, 8
b Law 25:28
c Hes 18:20; Hes 35:2, 4; Kum 18:1
d Hes 35:7; Yos 14:4
e Kum 15:7; Zb 41:1; Zb 112:5; Met 3:27; Met 19:17; Mk 14:7; Mdo 11:29; 1Ti 6:18; 1Yo 3:17
f Kut 22:21; Kut 23:9; Law 19:34; Kum 10:18
g Kut 22:25; Kum 23:19; Zb 15:5; Met 28:8
h Met 8:13
i Kum 23:20; Lu 6:34, 35
j Kut 20:2; 1Fa 8:51
k Kut 6:7

**Safu ya 2**

a Kut 21:2; Kum 15:12
b 1Fa 9:22
c Law 25:53
d Kut 21:3; Law 25:10
e Kut 1:13, 14; Kut 19:5; Law 25:55
f Kut 3:7; Efe 6:9; Kol 4:1
g Law 25:17; Mhu 12:13
h Kut 12:38; Yos 9:21
i Law 25:39, 43

kuwa na haki ya ukombozi
hata baada ya kujiuza. Mmo-
ja wa ndugu zake anaweza
kumkomboa,[a] **49** au anawe-
za kukombolewa na ndugu ya
baba yake au binamu yake,
au na mtu yeyote wa karibu
wa ukoo,* yaani, mtu wa fami-
lia yake.

"'Au anaweza kujikomboa
mwenyewe akipata utajiri.[b]
**50** Yeye pamoja na mtu aliye-
mnunua watahesabu idadi ya
miaka tangu mwaka aliojiu-
za mpaka mwaka wa Mwadhi-
misho wa Miaka 50,[c] na bei
ya kukombolewa kwake ita-
hesabiwa kulingana na idadi
hiyo ya miaka.[d] Muda aliofa-
nya kazi utapimwa kama
muda wa mtu anayefanya kazi
ya kibarua.[e] **51** Ikiwa miaka
inayobaki ni mingi, anapaswa
kulipa bei yake ya ukombo-
zi kulingana na miaka inayo-
baki. **52** Lakini ikiwa ni mia-
ka michache tu inayobaki kab-
la ya mwaka wa Mwadhimi-
sho wa Miaka 50, anapaswa
kuhesabu mwenyewe bei yake
ya ukombozi na kulipa ku-
lingana na miaka inayobaki.
**53** Ataendelea kumtumikia
kama kibarua mwaka baada
ya mwaka; mnapaswa kuhaki-
kisha kwamba yule aliyemnu-
nua hamtendei kwa ukatili.[f]
**54** Hata hivyo, ikiwa hawezi
kujinunua kulingana na ma-
sharti hayo, ataachiliwa huru
pamoja na watoto* wake wa-
kati wa Mwadhimisho wa Mia-
ka 50.[g]

**55** "'Kwa maana Waisraeli
ni watumwa wangu mwenye-
we. Ni watumwa wangu nilio-
watoa nchini Misri.[h] Mimi ni
Yehova Mungu wenu.

**26** "'Msijitengenezee miu-
ngu ya ubatili[a] wala sa-
namu ya kuchongwa[b] au ngu-
zo takatifu, nanyi msicho-
nge sanamu ya mawe[c] katika
nchi yenu na kuiinamia;[d] kwa
maana mimi ni Yehova Mu-
ngu wenu. **2** Mnapaswa ku-
shika sabato zangu na kuhe-
shimu* mahali pangu pataka-
tifu. Mimi ni Yehova.

**3** "'Mkiendelea kufuata she-
ria zangu na kushika amri za-
ngu na kuzitekeleza,[e] **4** ni-
tawaletea mvua katika maji-
ra yanayofaa,[f] nayo nchi
itazaa kwa wingi,[g] na miti ya
matunda itazaa matunda me-
ngi. **5** Majira yenu ya kupu-
ra nafaka yataendelea mpa-
ka wakati wa kuvuna zabibu,
na wakati wa kuvuna zabibu
utaendelea mpaka wakati wa
kupanda; nanyi mtakula mka-
te na kushiba na kuishi kwa
usalama katika nchi yenu.[h]
**6** Nitaleta amani nchini,[i] na-
nyi mtalala na hakuna yeyo-
te atakayewaogopesha;[j] nami
nitawaondoa nchini wanyama
wote wakali wa mwituni, na
hakuna mtu yeyote atakaye-
washambulia kwa upanga ka-
tika nchi yenu. **7** Nanyi haki-
ka mtawakimbiza maadui
wenu na kuwaua kwa upanga.
**8** Watu watano kati yenu wa-
tawakimbiza maadui 100, na
100 watawakimbiza 10,000;
mtawaua maadui wenu kwa
upanga.[k]

**9** "'Nitawabariki* na kuwa-
fanya mzaane na kuongezeka,[l]
nami nitatimiza agano nililo-
fanya pamoja nanyi.[m] **10** Wa-
kati wa mavuno mtakuwa
bado mnakula mavuno ya za-
mani ya mwaka uliotangu-

---

**25:49** * Au "mwenye uhusiano wa damu naye." **25:54** * Tnn., "wana."

**26:2** * Au "kuogopa." **26:9** * Au "Nitawakazia fikira."

---

SURA YA 25
a Law 25:25
b Law 25:26, 27
c Law 25:10
d Law 25:15, 16
e Kum 15:18
f Law 25:40, 43; Kol 4:1
g Kut 21:3
h Kut 20:2; Law 25:42

Safu ya 2

SURA YA 26
a Kut 20:4; Law 19:4; Mdo 17:29; 1Ko 8:4
b Kum 5:8
c Hes 33:52
d Da 3:18; 1Ko 10:14
e Kum 11:13-15; Mhu 12:13
f Kum 28:12; Isa 30:23; Eze 34:26; Yoe 2:23
g Zb 67:6; Zb 85:12
h Law 25:18
i 1Nya 22:9; Zb 29:11; Hag 2:9
j Mik 4:4
k Kum 28:7; Yos 23:10; Amu 7:15, 16; Amu 15:15, 16; 1Nya 11:20
l Kum 28:4
m Kut 6:4

lia, mtahitaji kuondoa mavu-
no hayo ya zamani ili mpa-
te nafasi ya mavuno mapya.
**11** Nami nitaweka hema la-
ngu la ibada kati yenu,[a] nami
sitawakataa. **12** Nitatembea
kati yenu na kuwa Mungu
wenu,[b] nanyi mtakuwa watu
wangu.[c] **13** Mimi ni Yehova
Mungu wenu, niliyewatoa ka-
tika nchi ya Misri ili msiende-
lee kuwa watumwa wao, nami
nikavunja nira yenu na kuwa-
fanya mtembee vichwa vyenu
vikiwa vimeinuliwa.*

**14** "'Lakini msiponisikili-
za au kushika amri hizo
zote,[d] **15** mkikataa masharti
yangu,[e] mkichukia sheria za-
ngu,* na kuvunja agano langu
kwa kuacha kushika amri za-
ngu zote,[f] **16** basi, mimi ni-
tawatendea mambo haya: ni-
tawaadhibu kwa taabu, kwa
kifua kikuu na homa kali, na
kufanya macho yenu yadhoo-
fike na uhai wenu uzorote.*
Mtapanda mbegu zenu bure,
kwa maana maadui wenu
watazila.[g] **17** Nitawakataa,*
nanyi mtashindwa na maa-
dui wenu;[h] na wale wanaowa-
chukia ninyi watawakanyaga-
kanyaga,[i] nanyi mtakimbia
bila kukimbizwa na mtu.[j]

**18** "'Hata mambo hayo ya-
sipowafanya mnisikilize, ni-
talazimika kuwaadhibu mara
saba zaidi kwa sababu ya dha-
mbi zenu. **19** Nitakivunja ki-
buri chenu cha ukaidi na ku-
fanya mbingu zenu ziwe kama
chuma[k] na nchi yenu kama
shaba. **20** Mtapoteza nguvu
zenu bure, kwa maana nchi
yenu haitazaa mazao yake,[a]
na miti iliyo nchini haitazaa
matunda.

**21** "'Lakini mkiendelea ku-
nipinga na kukataa kunisiki-
liza, ndipo mimi nitalazimi-
ka kuwapiga mara saba zai-
di, kulingana na dhambi zenu.
**22** Nitaleta wanyama wa mwi-
tuni kati yenu,[b] nao watawaua
watoto wenu,[c] wataangami-
za mifugo yenu na kupunguza
idadi yenu, na barabara zenu
hazitakuwa na watu.[d]

**23** "'Msipokubali nidhamu
yangu[e] licha ya mambo
hayo, nanyi kwa ushupavu
mtembee kwa kunipinga,
**24** basi mimi pia nitawapi-
nga, nami mwenyewe nitawa-
piga mara saba kwa sababu
ya dhambi zenu. **25** Nitaleta
dhidi yenu upanga unaolipi-
za kisasi kwa sababu ya kuli-
vunja agano langu.[f] Hata mki-
kusanyika katika majiji yenu,
nitaleta magonjwa katikati
yenu[g] na kuwatia mikononi
mwa adui.[h] **26** Nitakapohari-
bu hifadhi yenu ya* mikate,[i]
wanawake kumi wataoka mi-
kate kwenye jiko moja tu na
kuwapimia mikate kwa miza-
ni;[j] nanyi mtakula lakini ha-
mtashiba.[k]

**27** "'Na ikiwa hamtanisiki-
liza, nanyi mkinipinga kwa
ushupavu licha ya mambo
hayo, **28** nitazidisha upinza-
ni wangu dhidi yenu,[l] na
mimi mwenyewe nitawaadhi-
bu mara saba kwa sababu ya
dhambi zenu. **29** Basi mta-
lazimika kula nyama ya wana
wenu na nyama ya mabinti
wenu.[m] **30** Nitaharibu maha-
li penu patakatifu palipo juu[n]

**26:13** * Tnn., "mtembee wima." **26:15** * Tnn., "maamuzi yangu ya hukumu." **26:16** * Au "nafsi yenu izorote." **26:17** * Tnn., "Nitaukaza uso wangu dhidi yenu."

**26:26** * Tnn., "fito zenu za." Labda ni fito zilizotumiwa kuhifadhia mikate.

**SURA YA 26**
- a Kut 25:8; Eze 37:26; Ufu 21:3
- b Kum 23:14
- c Kut 6:7; 2Ko 6:16
- d Kum 28:15
- e 2Fa 17:15
- f Kut 24:7; Kum 31:16; Ebr 8:9
- g Kum 28:22, 33; Amu 6:3
- h Kum 28:15, 25; Amu 2:14; 1Sa 4:10
- i Zb 106:41; Omb 1:5
- j Law 26:36
- k Kum 11:17; 1Fa 17:1

**Safu ya 2**
- a Yer 12:13; Hag 1:6, 10
- b Kum 32:24; Yer 15:3
- c Eze 5:17
- d Amu 5:6; Isa 33:8; Zek 7:14
- e Isa 1:16; Yer 2:30; Yer 5:3
- f Kut 24:7
- g Kum 28:21; Yer 24:10; Amo 4:10
- h Amu 2:14; 1Sa 4:10
- i Eze 5:16
- j Eze 4:16
- k Isa 9:20; Mik 6:14; Hag 1:6
- l Yer 21:5
- m Kum 28:53; 2Fa 6:29; Yer 19:9; Omb 4:10; Eze 5:10
- n 2Nya 34:3; Isa 27:9

na kuvikatakata vinara vyenu
vya uvumba, nami nitarundi-
ka mizoga yenu juu ya mizo-
ga ya sanamu zenu zenye ku-
chukiza,*[a] nami nitawachukia
na kuwaacha.[b] **31** Nitayaa-
ngamiza majiji yenu kwa upa-
nga[c] na kuharibu mahali penu
patakatifu, nami sitasikia ha-
rufu inayopendeza* ya dhabi-
hu zenu. **32** Mimi mwenyewe
nitaifanya nchi yenu iwe uki-
wa,[d] na maadui wenu wata-
kaoishi humo watashangazwa
na hali yake.[e] **33** Nitawata-
wanya miongoni mwa matai-
fa,[f] nitachomoa upanga nanyi
mtakimbizwa;[g] na nchi yenu
itaharibiwa, na majiji yenu ya-
tabaki ukiwa.[h]

**34** "'Wakati huo nchi italipa
sabato zake siku zote itaka-
pokuwa ukiwa, mtakapokuwa
katika nchi ya maadui wenu.
Wakati huo nchi itapumzika,*
kwa maana ni lazima ilipe sa-
bato zake.[i] **35** Siku zote
itakapokuwa ukiwa itapumzi-
ka, kwa sababu haikupumzika
wakati wa sabato zenu mlipo-
kuwa mkiishi humo.

**36** "'Nitajaza hisia ya kuka-
ta tamaa mioyoni mwa wale
watakaobaki[j] katika nchi za
maadui wao; na sauti ya jani
linalopeperushwa na upepo
itawafanya wakimbie, nao wa-
takimbia kama mtu anayeu-
kimbia upanga na kuanguka
bila kukimbizwa na yeyo-
te.[k] **37** Watajikwaa na kua-
ngukiana kama watu wanao-
kimbia upanga, hata ingawa
hakuna anayewakimbiza. Ha-
mtaweza kuwashinda maadui
wenu.[a] **38** Mtaangamia mio-
ngoni mwa mataifa,[b] na nchi
ya maadui wenu itawala.
**39** Wale watakaobaki wataa-
chwa waoze katika nchi za
maadui wenu[c] kwa sababu ya
dhambi zenu. Naam, watao-
zea huko kwa sababu ya dha-
mbi za baba zao.[d] **40** Kisha
wataungama dhambi zao,[e] wa-
taungama pia dhambi na uko-
sefu wa uaminifu wa baba
zao, nao watakiri kwamba ha-
wakuwa waaminifu waliponi-
pinga mimi.[f] **41** Basi nika-
lazimika kuwapinga[g] kwa ku-
wapeleka katika nchi ya maa-
dui wao.[h]

"'Nilifanya hivyo ili mio-
yo yao mikaidi* inyenye-
kee,[i] na ili walipie dhambi zao.
**42** Nitakumbuka agano langu
na Yakobo,[j] na agano langu
na Isaka,[k] na pia agano langu
na Abrahamu,[l] nami nitaiku-
mbuka nchi yao. **43** Walipo-
kuwa wameiacha nchi yao, ili-
kuwa ikilipa sabato zake[m] na
kukaa ukiwa bila mtu yeyote,
nao walikuwa wakilipia dha-
mbi zao, kwa sababu walika-
taa amri zangu na kuchukia
sheria zangu.[n] **44** Lakini li-
cha ya hayo yote, wakiwa ka-
tika nchi ya maadui wao, si-
tawakataa kabisa[o] wala sita-
watupa na kuwaangamiza ka-
bisa na hivyo kulivunja agano
nililofanya[p] pamoja nao; kwa
maana mimi ni Yehova Mungu
wao. **45** Kwa ajili yao nitali-
kumbuka agano nililofanya na
mababu zao[q] niliowatoa nchi-
ni Misri mataifa yakishuhu-
dia,[r] ili nijithibitishe mwenye-
we kuwa Mungu wao. Mimi ni
Yehova.'"

**26:30** *Huenda neno la Kiebrania lina-husiana na neno "mavi," nalo hutumiwa kuonyesha dharau. **26:31** *Au "inayotuliza." **26:34** *Au "itashika sabato."

**26:41** *Tnn., "mioyo yao ambayo haijatahiriwa."

**SURA YA 26**
*a* 1Fa 13:2; 2Fa 23:8, 20; Eze 6:5
*b* Zb 78:58, 59
*c* 2Fa 25:9, 10; 2Nya 36:17; Ne 2:3; Isa 1:7; Yer 4:7
*d* Yer 9:11
*e* Kum 28:37; Kum 29:22-24; Yer 18:16; Omb 2:15; Eze 5:15
*f* Zb 44:11
*g* Yer 9:16; Eze 12:14
*h* Zek 7:14
*i* 2Nya 36:20, 21
*j* Isa 24:6
*k* Law 26:17; Isa 30:17

**Safu ya 2**
*a* Yos 7:12; Amu 2:14; Yer 37:10
*b* Kum 4:27; Kum 28:48; Yer 42:17
*c* Kum 28:65
*d* Kut 20:5; Hes 14:18
*e* 1Fa 8:33; Ne 9:2; Eze 6:9; Da 9:5
*f* Eze 36:31
*g* Law 26:24
*h* 1Fa 8:47; 2Nya 36:20
*i* Kum 30:6; Yer 4:4; Mdo 7:51
*j* Mwa 28:13
*k* Mwa 26:3
*l* Mwa 12:7; Kum 4:31; Zb 106:45
*m* Law 26:34; 2Nya 36:20, 21
*n* 2Fa 17:15
*o* Kum 4:31; 2Fa 13:23; Ne 9:31
*p* Kum 4:13; Yer 14:21
*q* Kut 24:3, 8; Kum 9:9
*r* Eze 20:9

46 Hayo ndiyo masharti, amri, na sheria ambazo Yehova aliwapa Waisraeli kwenye Mlima Sinai kupitia Musa.[a]

27 Yehovaakaendeleakumwambia Musa: 2 "Waambie hivi Waisraeli: 'Mtu akiweka nadhiri ya pekee[b] ya kumtolea Yehova thamani inayokadiriwa ya mtu,* 3 thamani ya mwanamume mwenye umri wa kuanzia miaka 20 mpaka miaka 60 itakadiriwa kuwa shekeli 50* za fedha kulingana na shekeli ya kawaida ya mahali patakatifu.# 4 Lakini ikiwa ni mwanamke, thamani yake itakadiriwa kuwa shekeli 30. 5 Ikiwa mtu ana umri wa kuanzia miaka 5 mpaka miaka 20, thamani ya mwanamume itakadiriwa kuwa shekeli 20 na ya mwanamke shekeli 10. 6 Ikiwa mtu ana umri wa kuanzia mwezi mmoja mpaka miaka mitano, thamani ya mtoto wa kiume itakadiriwa kuwa shekeli tano za fedha na ya mtoto wa kike shekeli tatu za fedha.

7 "'Ikiwa mtu ana umri wa miaka 60 na zaidi, thamani ya mwanamume itakadiriwa kuwa shekeli 15 na ya mwanamke shekeli 10. 8 Lakini ikiwa mtu anayeweka nadhiri hawezi kulipa thamani iliyokadiriwa kwa sababu ni maskini sana,[c] mtu huyo atasimama mbele ya kuhani, naye kuhani atakadiria thamani yake. Atakadiria thamani yake kulingana na kiasi ambacho mtu anayeweka nadhiri anaweza kulipa.[d]

9 "'Ikiwa nadhiri inahusisha mnyama anayestahili kutolewa kwa Yehova, basi chochote kinachotolewa kwa Yehova kitakuwa kitu kitakatifu. 10 Hawezi kumbadilisha mnyama aliyemweka kuwa nadhiri, yaani, achukue mnyama mzuri na kumtoa mbaya, au achukue mbaya na kumtoa mzuri. Lakini akimbadilisha mnyama huyo na mwingine, wanyama wote wawili watakuwa watakatifu. 11 Ikiwa ni mnyama asiye safi[a] ambaye hawezi kutolewa kwa Yehova, mnyama huyo atapelekwa mbele ya kuhani. 12 Halafu kuhani atakadiria thamani yake, ataamua ikiwa ni mzuri au mbaya. Thamani itakayokadiriwa na kuhani ndiyo itakayokuwa thamani ya mnyama huyo. 13 Lakini ikiwa mtu huyo anataka kumnunua tena mnyama huyo, ni lazima alipe thamani ya mnyama huyo pamoja na sehemu ya tano ya thamani iliyokadiriwa.[b]

14 "'Sasa ikiwa mtu ataitakasa nyumba yake ili iwe takatifu kwa Yehova, kuhani atakadiria thamani ya nyumba hiyo, iwapo ni nzuri au ni mbaya. Thamani itakayokadiriwa na kuhani ndiyo itakayokuwa bei yake.[c] 15 Lakini ikiwa mtu anayetakasa nyumba yake anataka kuinunua tena, ni lazima alipe thamani iliyokadiriwa pamoja na sehemu ya tano ya thamani hiyo, kisha itakuwa yake.

16 "'Mtu akitakasa sehemu fulani ya shamba lake ili iwe ya Yehova, thamani yake itakadiriwa kulingana na kiasi cha mbegu zinazohitajika

27:2 *Au "nafsi." 27:3 *Shekeli moja ilikuwa na uzito wa gramu 11.4. Angalia Nyongeza B14. #Au "shekeli takatifu."

SURA YA 26
a Law 27:34; Kum 6:1

SURA YA 27
b Kum 23:21; Amu 11:30, 31; 1Sa 1:11
c Law 5:7, 11; Law 12:8; Law 14:21
d Lu 21:2-4; 2Ko 8:12

Safu ya 2
a Law 20:25; Kum 14:7, 8
b Law 27:19
c Law 27:11, 12

kupandwa: thamani ya home-
ri moja* ya mbegu za shayi-
ri itakuwa shekeli 50 za fedha.
**17** Ikiwa atalitakasa shamba
lake kuanzia mwaka wa Mwa-
dhimisho wa Miaka 50,[a] tha-
mani yake itabaki kama ili-
vyokadiriwa. **18** Ikiwa atali-
takasa shamba lake baada ya
mwaka wa Mwadhimisho wa
Miaka 50, kuhani atakadiria
bei kulingana na miaka ina-
yobaki kabla ya mwadhimisho
unaofuata wa miaka 50, naye
atapunguza thamani iliyoka-
diriwa.[b] **19** Lakini ikiwa yule
aliyelitakasa shamba hilo ana-
taka kulinunua tena, ni lazi-
ma alipe thamani yake pamo-
ja na sehemu ya tano ya tha-
mani iliyokadiriwa, kisha lita-
kuwa lake. **20** Asipolinunua,
kisha mtu mwingine auziwe
shamba hilo, haliwezi kunu-
nuliwa tena. **21** Yule aliye-
nunua shamba hilo akiliacha
wakati wa Mwadhimisho wa
Miaka 50, litakuwa kitu kita-
katifu kwa Yehova, shamba li-
lilotolewa kwa ajili yake. Lita-
kuwa mali ya makuhani.[c]

**22** "'Mtu akitakasa shamba
alilonunua ambalo si sehemu
ya urithi wake na kulitoa liwe
mali ya Yehova,[d] **23** kuhani
atamhesabia thamani ya sha-
mba hilo kufikia mwaka wa
Mwadhimisho wa Miaka 50,
na mtu huyo atalipa siku
hiyo thamani iliyokadiriwa.[e]
Ni kitu kitakatifu kwa Yehova.
**24** Katika mwaka wa Mwadhi-
misho wa Miaka 50, shamba li-
tarudishwa kwa yule aliyeliu-
za, kwa mtu ambaye shamba
hilo ni mali yake.[f]

**25** "'Thamani ya kila kitu
itakadiriwa kulingana na she-
keli ya kawaida ya mahali pa-
takatifu. Shekeli moja ni sawa
na gera 20.*

**26** "'Hata hivyo, hakuna
mtu yeyote anayepaswa ku-
mtakasa mzaliwa wa kwa-
nza wa wanyama, kwa sababu
mzaliwa wa kwanza ni wa Ye-
hova.[a] Awe ni ng'ombe dume
au kondoo, tayari ni wa Yeho-
va.[b] **27** Ikiwa mtu anamko-
mboa mnyama asiye safi ku-
lingana na thamani iliyoka-
diriwa, anapaswa kulipa tha-
mani ya mnyama huyo pamoja
na sehemu ya tano ya tha-
mani hiyo.[c] Lakini asipomko-
mboa, mnyama huyo atauzwa
kulingana na thamani iliyoka-
diriwa.

**28** "'Lakini kitu chochote
ambacho mtu anamtolea Ye-
hova bila masharti,* iwe ni
mwanadamu au mnyama au
shamba lake, hakiwezi kuu-
zwa au kununuliwa tena. Kitu
chochote kilichowekwa wak-
fu ni kitakatifu kabisa kwa
Yehova.[d] **29** Zaidi ya hayo,
mtu yeyote aliyehukumiwa na
kutengwa ili aangamizwe ha-
wezi kukombolewa.[e] Ni lazima
auawe.[f]

**30** "'Kila sehemu ya kumi[g]
ya mazao ya ardhi au matu-
nda ni mali ya Yehova. Sehe-
mu hiyo ni takatifu kwa Ye-
hova. **31** Ikiwa mtu anataka
kununua tena sehemu yoyo-
te ya kumi aliyotoa, anapa-
swa kulipa thamani yake pa-
moja na sehemu ya tano ya
thamani hiyo. **32** Kila sehe-
mu ya kumi ya mifugo na ya

**SURA YA 27**
*a* Law 25:10
*b* Law 25:15, 16
*c* Hes 18:8, 14
*d* Law 25:25
*e* Law 27:11, 12; Law 27:18
*f* Law 25:10, 28

**Safu ya 2**
*a* Kut 13:2; Hes 18:17
*b* Kut 22:30; Kum 15:19
*c* Law 27:11-13
*d* Hes 18:8, 14
*e* Hes 21:2
*f* Yos 6:17; 1Sa 15:3, 18
*g* Mwa 14:20; Mwa 28:22; Hes 18:21, 26; Kum 14:22; 2Nya 31:5; Ne 13:12; Mal 3:10; Lu 11:42; Ebr 7:5

**27:16** *Homeri ni kipimo sawa na lita 220. Angalia Nyongeza B14.

**27:25** *Gera moja ilikuwa na uzito wa gramu 0.57. Angalia Nyongeza B14.
**27:28** *Au "ili kiangamizwe."

kundi, yaani, kila mnyama wa
kumi anayepita* chini ya fi-
mbo ya mchungaji ataku-
wa mtakatifu kwa Yehova.
33 Mtu huyo hapaswi kuchu-
nguza ikiwa mnyama huyo ni
mzuri au mbaya, wala hapa-
swi kumbadilisha na mwingi-
ne. Ikiwa atambadilisha na
mwingine, basi wanyama wote
wawili watakuwa watakatifu.[a]
Hawawezi kununuliwa tena.'"
34 Hizo ndizo sheria amba-
zo Yehova alimpa Musa kwe-
nye Mlima Sinai ili awape Wa-
israeli.[b]

27:32 *Au "kichwa cha kumi kinachopita."

Safu ya 2

SURA YA 27
a Law 27:9, 10
b Kut 3:1; Hes 1:1

# HESABU

YALIYOMO

**1** Na Yehova akazungumza
na Musa katika nyika ya
Sinai,[a] kwenye hema la mku-
tano,[b] siku ya kwanza ya mwe-
zi wa pili katika mwaka
wa pili baada ya Waisraeli ku-
toka nchini Misri.[c] Akamwa-
mbia: **2** “Wahesabu[d] Wais-
raeli wote,* kila mmoja wao#
kulingana na familia yake, ku-
lingana na ukoo wake,△ oro-
dhesha majina ya wanau-
me wote. **3** Wewe na Haruni
mnapaswa kuwaandikisha
watu wote wenye umri wa
kuanzia miaka 20 na zaidi[e] wa-
naoweza kutumikia katika je-
shi la Israeli, kulingana na vi-
kosi vyao.*

**4** “Mchukueni mwanamume
mmoja kutoka katika kila ka-
bila, kila mmoja wao anapa-
swa kuwa kiongozi wa ukoo
wake.△[f] **5** Haya ndiyo majina
ya wanaume watakaowasaidia
ninyi: kutoka kabila la Rube-
ni, Elisuri[g] mwana wa Shedeu-
ri; **6** kabila la Simeoni, She-
lumieli[h] mwana wa Zurisha-
dai; **7** kabila la Yuda, Na-
shoni[i] mwana wa Aminadabu;
**8** kabila la Isakari, Nethane-
li[j] mwana wa Zuari; **9** kabi-
la la Zabuloni, Eliabu[k] mwana
wa Heloni; **10** wana wa Yo-
sefu: kabila la Efraimu,[l] Eli-
shama mwana wa Amihudi;
kabila la Manase, Gamalieli
mwana wa Pedazuri; **11** ka-
bila la Benjamini, Abidani[m]
mwana wa Gidioni; **12** kabi-
la la Dani, Ahiezeri[n] mwana
wa Amishadai; **13** kabila la
Asheri, Pagieli[o] mwana wa
Okrani; **14** kabila la Gadi,
Eliasafu[p] mwana wa Deue-
li; **15** kabila la Naftali, Ahi-
ra[a] mwana wa Enani. **16** Hao
ndio waliochaguliwa miongo-
ni mwa Waisraeli. Hao ndio
wakuu[b] wa makabila ya baba
zao, viongozi wa maelfu kati-
ka Israeli.”[c]

**17** Basi Musa na Haruni wa-
kawachukua wanaume hao
waliotajwa majina. **18** Wa-
kawakusanya Waisraeli wote
siku ya kwanza ya mwezi
wa pili, ili kila mwanamume
mwenye umri wa kuanzia mi-
aka 20 na zaidi aandiki-
shwe kulingana na jina lake,
familia yake, na ukoo wake,△[d]
**19** kama Yehova alivyomwa-
muru Musa. Basi akawaandi-
kisha katika nyika ya Sinai.[e]

**20** Wana wa Rubeni, wazao
wa mzaliwa wa kwanza wa
Israeli,[f] waliorodheshwa kuli-
ngana na majina yao, fa-
milia zao, na ukoo wao.△ Kila
mwanamume mwenye umri
wa kuanzia miaka 20 na zai-
di ambaye angeweza kutumi-
kia katika jeshi alihesabiwa,
**21** wale walioandikishwa ku-
toka katika kabila la Rubeni
walikuwa 46,500.

**22** Wazao wa Simeoni[g] wa-
liorodheshwa kulingana na
majina yao, familia zao, na
ukoo wao.△ Kila mwanamume
mwenye umri wa kuanzia mia-
ka 20 na zaidi ambaye ange-
weza kutumikia katika jeshi
alihesabiwa, **23** wale walioa-
ndikishwa kutoka katika kabi-
la la Simeoni walikuwa 59,300.

**24** Wazao wa Gadi[h] walioro-
dheshwa kulingana na maji-
na yao, familia zao, na
ukoo wao.△ Kila mwanamu-
me mwenye umri wa kua-
nzia miaka 20 na zaidi
ambaye angeweza kutumi-
kia katika jeshi alihesabiwa,

**SURA YA 1**
a Kut 19:1; Mdo 7:38
b Kut 25:22
c Kut 40:17
d Kut 30:12
e Kut 30:14
f Kut 18:25; Hes 1:16; Yos 22:13, 14; Yos 23:2; 1Nya 27:1
g Hes 2:10
h Hes 7:11, 36
i Ru 4:20; Lu 3:23, 32
j Hes 10:15
k Hes 7:11, 24
l Mwa 48:20
m Hes 2:22
n Hes 7:11, 66
o Hes 7:11, 72
p Hes 2:14; Hes 7:11, 42; Hes 10:20

**Safu ya 2**
a Hes 2:29; Hes 10:27
b Kut 18:21; Hes 7:2
c Kum 1:15
d Kut 30:14
e Hes 26:1, 2
f Mwa 29:32; Hes 2:10, 11
g Mwa 29:33; Mwa 46:10; Hes 2:12, 13
h Mwa 30:10, 11; Mwa 46:16; Hes 2:14, 15

**1:2** * Tnn., “wana wote wa Israeli.” # Au “kila kichwa.” **1:2, 4, 18, 20, 22, 24** △ Yaani, ukoo wa upande wa baba. **1:3** * Tnn., “kulingana na majeshi yao.”

**25** wale walioandikishwa ku-
toka katika kabila la Gadi wa-
likuwa 45,650.
**26** Wazao wa Yuda[a] walioro-
dheshwa kulingana na maji-
na yao, familia zao, na ukoo
wao.* Kila mwanamume mwe-
nye umri wa kuanzia miaka 20
na zaidi ambaye angeweza ku-
tumikia katika jeshi alihesa-
biwa, **27** wale walioandiki-
shwa kutoka katika kabila la
Yuda walikuwa 74,600.
**28** Wazao wa Isakari[b] wa-
liorodheshwa kulingana na
majina yao, familia zao, na
ukoo wao.* Kila mwanamume
mwenye umri wa kuanzia mia-
ka 20 na zaidi ambaye ange-
weza kutumikia katika jeshi
alihesabiwa, **29** wale walioa-
ndikishwa kutoka katika kabi-
la la Isakari walikuwa 54,400.
**30** Wazao wa Zabuloni[c] wa-
liorodheshwa kulingana na
majina yao, familia zao, na
ukoo wao.* Kila mwanamume
mwenye umri wa kuanzia mia-
ka 20 na zaidi ambaye ange-
weza kutumikia katika jeshi
alihesabiwa, **31** wale walioa-
ndikishwa kutoka katika ka-
bila la Zabuloni walikuwa
57,400.
**32** Wazao wa Yosefu kupi-
tia Efraimu[d] waliorodheshwa
kulingana na majina yao, fa-
milia zao, na ukoo wao.* Kila
mwanamume mwenye umri
wa kuanzia miaka 20 na zai-
di ambaye angeweza kutumi-
kia katika jeshi alihesabiwa,
**33** wale walioandikishwa ku-
toka katika kabila la Efraimu
walikuwa 40,500.
**34** Wazao wa Manase[e] wa-
liorodheshwa kulingana na
majina yao, familia zao, na
ukoo wao.* Kila mwanamume
mwenye umri wa kuanzia mia-
ka 20 na zaidi ambaye ange-
weza kutumikia katika jeshi
alihesabiwa, **35** wale walioa-
ndikishwa kutoka katika kabi-
la la Manase walikuwa 32,200.
**36** Wazao wa Benjamini[a]
waliorodheshwa kulingana na
majina yao, familia zao, na
ukoo wao.* Kila mwanamume
mwenye umri wa kuanzia mia-
ka 20 na zaidi ambaye ange-
weza kutumikia katika jeshi
alihesabiwa, **37** wale walioa-
ndikishwa kutoka katika ka-
bila la Benjamini walikuwa
35,400.
**38** Wazao wa Dani[b] waliorо-
dheshwa kulingana na maji-
na yao, familia zao, na ukoo
wao.* Kila mwanamume mwe-
nye umri wa kuanzia miaka
20 na zaidi ambaye angeweza
kutumikia katika jeshi alihe-
sabiwa, **39** wale walioandi-
kishwa kutoka katika kabila la
Dani walikuwa 62,700.
**40** Wazao wa Asheri[c] walio-
rodheshwa kulingana na maji-
na yao, familia zao, na ukoo
wao.* Kila mwanamume mwe-
nye umri wa kuanzia miaka
20 na zaidi ambaye angeweza
kutumikia katika jeshi alihe-
sabiwa, **41** wale walioandi-
kishwa kutoka katika kabila la
Asheri walikuwa 41,500.
**42** Wazao wa Naftali[d] walio-
rodheshwa kulingana na maji-
na yao, familia zao, na ukoo
wao.* Kila mwanamume mwe-
nye umri wa kuanzia miaka
20 na zaidi ambaye angeweza
kutumikia katika jeshi alihe-
sabiwa, **43** wale walioandi-
kishwa kutoka katika kabila la
Naftali walikuwa 53,400.

**1:26, 28, 30, 32, 34, 36, 38, 40, 42**
*Yaani, ukoo wa upande wa baba.

**SURA YA 1**
*a* Mwa 29:35, Mwa 46:12, Hes 2:3, 4, 1Nya 5:2, Mt 1:2, Ebr 7:14
*b* Mwa 30:17, 18, Mwa 46:13, Hes 2:5, 6
*c* Mwa 30:20, Hes 2:7, 8
*d* Mwa 41:51, 52, Mwa 46:20, Mwa 48:17-19, Hes 2:18, 19
*e* Hes 2:20, 21

**Safu ya 2**
*a* Mwa 43:29, Mwa 46:21, Hes 2:22, 23
*b* Mwa 30:4-6, Mwa 46:23, Hes 2:25, 26, Hes 10:25
*c* Mwa 35:26, Hes 2:27, 28
*d* Mwa 30:7, 8, Mwa 46:24, Hes 2:29, 30, Hes 26:48

**44** Hao ndio walioandiki-
shwa na Musa na Haruni
na wale wakuu 12 wa Israe-
li, kila mmoja wao aliwaki-
lisha ukoo wake.* **45** Wais-
raeli wote wenye umri wa ku-
anzia miaka 20 na zaidi ambao
wangeweza kutumikia kati-
ka jeshi la Israeli waliandiki-
shwa kulingana na ukoo wao,*
**46** watu wote walioandiki-
shwa walikuwa 603,550.[a]

**47** Lakini Walawi[b] hawa-
kuandikishwa pamoja nao,
kulingana na makabila ya
baba zao.[c] **48** Basi Yehova
akamwambia Musa: **49** “Ni
kabila la Lawi tu ambalo hu-
taliandikisha, nawe hupaswi
kuwahesabu pamoja na Wa-
israeli wengine.[d] **50** Unapa-
swa kuwaweka rasmi Walawi
wasimamie hema la Ushahi-
di[e] na vyombo vyake vyote na
kila kitu kilichomo.[f] Watabe-
ba hema hilo na vyombo vya-
ke vyote,[g] nao watalitunza[h]
na kupiga kambi kulizungu-
ka.[i] **51** Wakati wowote hema
hilo linapohamishwa, Walawi
ndio wanaopaswa kulifungua;[j]
na wakati linaposimamishwa,
Walawi ndio wanaopaswa ku-
lisimamisha; na mtu yeyote
asiye na idhini* akilikaribia
anapaswa kuuawa.[k]

**52** “Kila Mwisraeli anapa-
swa kupiga hema lake katika
kambi aliyogawiwa, kila mwa-
namume kulingana na kundi
lake la makabila matatu,*[l] ku-
lingana na kikosi chake.#
**53** Walawi wanapaswa kupi-
ga kambi kuzunguka hema la
Ushahidi, ili hasira yangu isi-
wawakie Waisraeli;[a] na lazima
Walawi wawajibike kulitunza*
hema la Ushahidi.”[b]

**54** Waisraeli walifanya mambo
yote ambayo Yehova alimwa-
muru Musa. Hivyo ndivyo wa-
livyofanya.

**2** Yehova akamwambia hivi
Musa na Haruni: **2** “Wa-
israeli wanapaswa kupiga ka-
mbi mahali ambapo kundi lao
la makabila matatu[c] limega-
wiwa, kila mtu karibu na ala-
ma ya ukoo wake.* Wanapa-
swa kupiga kambi kuelekea-
na na hema la mkutano, kuzu-
nguka pande zake zote.

**3** “Kundi la makabila mata-
tu katika kambi ya Yuda lita-
piga kambi upande wa masha-
riki, upande wa mapambazu-
ko ya jua, kulingana na viko-
si vyake;* mkuu wa wana wa
Yuda ni Nashoni[d] mwana wa
Aminadabu. **4** Wale walioa-
ndikishwa katika jeshi lake
ni watu 74,600.[e] **5** Kabila la
Isakari litapiga kambi kando
yake; mkuu wa wana wa Isa-
kari ni Nethaneli[f] mwana wa
Zuari. **6** Wale walioandiki-
shwa katika jeshi lake ni watu
54,400.[g] **7** Kisha kabila la Za-
buloni; mkuu wa wana wa Za-
buloni ni Eliabu[h] mwana wa
Heloni. **8** Wale walioandiki-
shwa katika jeshi lake ni watu
57,400.[i]

**9** “Watu wote walioandiki-
shwa katika majeshi ya ka-
mbi ya Yuda ni 186,400. Wana-
paswa kuwa wa kwanza kuo-
ndoka.[j]

**10** “Kundi la makabila ma-
tatu katika kambi ya Rube-
ni[k] litapiga kambi upande wa
kusini, kulingana na vikosi

**1:44, 45; 2:2** *Yaani, ukoo wa upande wa baba. **1:51** *Tnn., “mgeni yeyote,” yaani, mtu ambaye si wa familia ya Haruni. **1:52** *Au “alama yake.” #Tnn., “jeshi lake.”

**1:53** *Au “kulilinda; kutumikia katika.” **2:3** *Tnn., “majeshi yake.”

SURA YA 1
*a* Mwa 13:16, Mwa 22:17, Mwa 46:3, Kut 38:26, Hes 2:32
*b* Mwa 29:34, Mwa 46:11, Hes 3:12
*c* Hes 2:33, Hes 26:63, 64
*d* Hes 26:62, 63
*e* Kut 31:18
*f* Kut 38:21, Hes 3:6, 8
*g* Hes 4:15, Hes 4:24-26, Hes 4:31-33
*h* Hes 3:30, 31, Hes 4:12
*i* Hes 2:17, Hes 3:23, 29, Hes 3:35, 38
*j* Hes 10:17, 21
*k* Hes 3:10, Hes 18:22
*l* Hes 2:2, 34

Safu ya 2
*a* Hes 8:19, Hes 18:5
*b* Hes 8:24, Hes 18:2, 3, 1Nya 23:32

SURA YA 2
*c* Hes 1:52
*d* Hes 7:12, Hes 10:14, Ru 4:20, Mt 1:4
*e* Hes 1:27
*f* Hes 7:11, 18, Hes 10:15
*g* Hes 1:29
*h* Hes 7:11, 24, Hes 10:16
*i* Hes 1:31
*j* Hes 10:14
*k* Hes 1:20

vyake;* mkuu wa wana wa
Rubeni ni Elisuri[a] mwana wa
Shedeuri. **11** Wale walioa-
ndikishwa katika jeshi lake
ni watu 46,500.[b] **12** Kabila la
Simeoni litapiga kambi kando
yake; mkuu wa wana wa Si-
meoni ni Shelumieli[c] mwana
wa Zurishadai. **13** Wale wa-
lioandikishwa katika jeshi
lake ni watu 59,300.[d] **14** Ki-
sha kabila la Gadi; mkuu
wa wana wa Gadi ni Eliasafu[e]
mwana wa Reueli. **15** Wale
walioandikishwa katika jeshi
lake ni watu 45,650.[f]

**16** “Watu wote walioandiki-
shwa katika majeshi ya ka-
mbi ya Rubeni ni 151,450, nao
wanapaswa kuwa wa pili kuo-
ndoka.[g]

**17** “Hema la mkutano lina-
pohamishwa,[h] kambi ya Wala-
wi inapaswa kuwa katikati ya
kambi nyingine zote.

“Wote wanapaswa kusafiri
kwa kufuata utaratibu uleule
wanaofuata wanaopopiga ka-
mbi,[i] kila mtu mahali pake,
kulingana na makundi yao ya
makabila matatu-matatu.

**18** “Kundi la makabila ma-
tatu katika kambi ya Efrai-
mu litapiga kambi upande
wa magharibi, kulingana na
vikosi vyake;* mkuu wa wana
wa Efraimu ni Elishama[j] mwa-
na wa Amihudi. **19** Wale wa-
lioandikishwa katika je-
shi lake ni watu 40,500.[k]
**20** Kabila la Manase[l] litapi-
ga kambi kando yake; mkuu
wa wana wa Manase ni Ga-
malieli[m] mwana wa Pedazuri.
**21** Wale walioandikishwa ka-
tika jeshi lake ni watu 32,200.[n]
**22** Kisha kabila la Benjamini;
mkuu wa wana wa Benjami-
ni ni Abidani[a] mwana wa Gi-
deoni. **23** Wale walioandiki-
shwa katika jeshi lake ni watu
35,400.[b]

**24** “Watu wote walioandiki-
shwa katika majeshi ya kambi
ya Efraimu ni 108,100, nao wa-
napaswa kuwa wa tatu kuo-
ndoka.[c]

**25** “Kundi la makabila ma-
tatu katika kambi ya Dani lita-
piga kambi upande wa kaska-
zini, kulingana na vikosi vya-
ke;* mkuu wa wana wa Dani
ni Ahiezeri[d] mwana wa Ami-
shadai. **26** Wale walioandiki-
shwa katika jeshi lake ni watu
62,700.[e] **27** Kabila la Ashe-
ri litapiga kambi kando
yake; mkuu wa wana wa Ashe-
ri ni Pagieli[f] mwana wa
Okrani. **28** Wale walioandi-
kishwa katika jeshi lake ni
watu 41,500.[g] **29** Kisha kabi-
la la Naftali; mkuu wa wana
wa Naftali ni Ahira[h] mwana
wa Enani. **30** Wale walioa-
ndikishwa katika jeshi lake ni
watu 53,400.[i]

**31** “Watu wote walioandiki-
shwa katika majeshi ya kambi
ya Dani ni 157,600. Wanapaswa
kuwa wa mwisho kuondoka,[j]
kulingana na kundi lao lenye
makabila matatu.”

**32** Hao ndio Waisraeli wa-
lioandikishwa kulingana na
koo zao;* watu wote walioa-
ndikishwa katika kambi hizo
ili kuwa wanajeshi walikuwa
603,550.[k] **33** Lakini kama Ye-
hova alivyomwamuru Musa,
Walawi hawakuandikishwa[l]
pamoja na Waisraeli wengi-
ne.[m] **34** Waisraeli walifanya
mambo yote ambayo Yehova
alimwamuru Musa. Hivyo ndi-
vyo walivyopiga kambi kuli-

**SURA YA 2**
a Hes 7:11, 30 Hes 10:18
b Hes 1:21
c Hes 7:11, 36 Hes 10:19
d Hes 1:23
e Hes 7:11, 42 Hes 10:20
f Hes 1:25
g Hes 10:18
h Hes 1:51
i 1Ko 14:33, 40
j Hes 7:11, 48 Hes 10:22
k Hes 1:33
l Mwa 48:20
m Hes 7:11, 54 Hes 10:23
n Hes 1:35

**Safu ya 2**
a Hes 7:11, 60 Hes 10:24
b Hes 1:37
c Hes 10:22
d Hes 7:11, 66 Hes 10:25
e Hes 1:39
f Hes 7:11, 72 Hes 10:26
g Hes 1:41
h Hes 7:11, 78 Hes 10:27
i Hes 1:43
j Hes 10:25
k Mwa 15:5 Kut 38:26 Hes 1:46 Hes 14:29 Hes 26:51, 64
l Hes 1:47 Hes 26:62, 63
m Hes 3:15

**2:10, 18, 25** *Tnn., “majeshi yake.”

**2:32** *Yaani, ukoo wa upande wa baba.

ngana na makundi yao ya ma-
kabila matatu,[a] na hivyo ndi-
vyo walivyokuwa wakiondo-
ka,[b] kila mmoja kulingana na
familia yake na ukoo wake.*

**3** Basi hawa ndio walioku-
wa wazao wa* Haruni na
Musa siku ambayo Yehova ali-
zungumza na Musa kwenye
Mlima Sinai.[c] **2** Haya ndi-
yo majina ya wana wa Haru-
ni: Nadabu mzaliwa wa kwa-
nza, Abihu,[d] Eleazari,[e] na
Ithamari.[f] **3** Hayo ndiyo ma-
jina ya wana wa Haruni wa-
liotiwa mafuta ili watumikie
wakiwa makuhani.[g] **4** Hata
hivyo, Nadabu na Abihu wa-
likufa mbele za Yehova wa-
lipomtolea Yehova moto hara-
mu[h] katika nyika ya Sinai, nao
hawakuwa na wana wowote.
Lakini Eleazari[i] na Ithamari[j]
waliendelea kutumikia waki-
wa makuhani pamoja na Ha-
runi baba yao.

**5** Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa, **6** "Walete watu
wa kabila la Lawi[k] mbele
ya kuhani Haruni ili wamhu-
dumie.[l] **7** Watatimiza wajibu
wao wa kumtumikia na kuwa-
tumikia Waisraeli wote mbele
ya hema la mkutano kwa ku-
fanya kazi za hema la ibada.
**8** Watatunza vyombo vyote[m]
vya hema la mkutano na kuti-
miza wajibu wao wa kuwatu-
mikia Waisraeli kwa kufanya
kazi za hema la ibada.[n]
**9** Utawakabidhi Walawi kwa
Haruni na wanawe. Ni watu
waliokabidhiwa, ambao Haru-
ni amekabidhiwa kutoka kati
ya Waisraeli.[o] **10** Unapaswa
kumweka rasmi Haruni na wa-
nawe ili watekeleze majukumu
yao ya ukuhani,[a] na mtu yeyo-
te asiye na idhini* atakayeka-
ribia mahali patakatifu anapa-
swa kuuawa."[b]

**11** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa, **12** "Taza-
ma! Mimi nawachukua Walawi
kutoka miongoni mwa Wais-
raeli badala ya wazaliwa wote
wa kwanza* wa Waisraeli;[c]
Walawi watakuwa wangu.
**13** Kwa maana kila mzaliwa
wa kwanza ni wangu.[d] Siku
niliyomuua kila mzaliwa wa
kwanza katika nchi ya Misri[e]
nilijitakasia kila mzaliwa wa
kwanza katika Israeli kuanzia
mzaliwa wa kwanza wa mwa-
nadamu mpaka wa mnyama.[f]
Watakuwa wangu. Mimi ni Ye-
hova."

**14** Yehova akaendelea ku-
zungumza na Musa katika
nyika ya Sinai,[g] akamwambia:
**15** "Waandikishe wana wa
Lawi kila mmoja kulinga-
na na ukoo wake* na fami-
lia yake. Unapaswa kumwa-
ndikisha kila mwanamu-
me, kuanzia mtoto wa umri
wa mwezi mmoja na zaidi."[h]
**16** Kwa hiyo Musa akawaa-
ndikisha kama alivyoagizwa
na Yehova, kama alivyoamri-
wa. **17** Haya ndiyo majina ya
wana wa Lawi: Gershoni, Ko-
hathi, na Merari.[i]

**18** Haya ndiyo majina ya
wana wa Gershoni kulinga-
na na familia zao: Libni na
Shimei.[j]

**19** Wana wa Kohathi kuli-
ngana na familia zao waliku-
wa Amramu, Ishari, Hebroni,
na Uzieli.[k]

---

**2:34; 3:15** * Yaani, ukoo wa upande wa baba. **3:1** * Tnn., "hivi ndivyo vilivyokuwa vizazi vya."

**3:10** * Tnn., "mgeni yeyote," yaani, mtu ambaye si wa familia ya Haruni. **3:12** * Au "kila kifungua mimba."

---

SURA YA 2
*a* Hes 2:2
*b* Hes 10:28

SURA YA 3
*c* Kut 19:2
*d* Law 10:1; 1Nya 24:2
*e* Kut 6:25; Kum 10:6
*f* Kut 6:23; Kut 38:21; 1Nya 6:3
*g* Kut 28:1; Law 8:2, 3
*h* Law 10:1, 2
*i* Hes 3:32; Hes 20:26
*j* Hes 4:28; Hes 7:8
*k* Hes 8:6; Hes 18:2
*l* Hes 1:50; Hes 8:11
*m* Hes 4:12
*n* Hes 1:51
*o* Hes 8:15, 16; Hes 18:6

Safu ya 2
*a* Kut 40:15; Hes 18:7
*b* Hes 16:39, 40; 1Sa 6:19; 2Nya 26:16, 18
*c* Hes 3:41, 45
*d* Kut 13:2; Kut 34:19; Hes 18:15; Lu 2:23
*e* Kut 13:15
*f* Law 27:26
*g* Kut 19:1
*h* Hes 3:39
*i* Kut 6:16; Hes 26:57; 1Nya 23:6
*j* Kut 6:17
*k* Kut 6:18

**20** Wana wa Merari kulinga-
na na familia zao walikuwa
Mali[a] na Mushi.[b]

Hizo ndizo zilizokuwa fami-
lia za Walawi kila mmoja kuli-
ngana na ukoo wake.*

**21** Familia ya Walibni[c] na
familia ya Washimei zilitokana
na Gershoni. Hizo ndizo zili-
zokuwa familia za Wagersho-
ni. **22** Wanaume wao wote
walioandikishwa kuanzia
umri wa mwezi mmoja na zai-
di walikuwa 7,500.[d] **23** Fami-
lia za Wagershoni zilipiga ka-
mbi nyuma ya hema la
ibada[e] upande wa magharibi.
**24** Mkuu wa ukoo* wa Wager-
shoni alikuwa Eliasafu mwa-
na wa Laeli. **25** Majukumu
ya wana wa Gershoni[f] kati-
ka hema la mkutano yalikuwa
kutunza hema lenyewe pamo-
ja[g] na kifuniko chake,[h] pazia[i]
la mlango wa hema la mkuta-
no, **26** mapazia ya ua yana-
yoning'inia,[j] pazia la mlango
wa ua[k] linalozunguka hema la
ibada na madhabahu, kamba
za hema, na utumishi wote
uliohusiana na vitu hivyo.

**27** Familia ya Waamramu,
familia ya Waishari, familia ya
Wahebroni, na familia ya Wau-
zieli zilitokana na Kohathi.
Hizo ndizo zilizokuwa fami-
lia za Wakohathi.[l] **28** Wa-
naume wote kuanzia umri wa
mwezi mmoja na zaidi waliku-
wa 8,600; jukumu lao liliku-
wa kutunza mahali patakati-
fu.[m] **29** Familia za wana wa
Kohathi zilipiga kambi upande
wa kusini wa hema la ibada.[n]
**30** Mkuu wa ukoo* wa familia
za Wakohathi alikuwa Elisafa-
ni mwana wa Uzieli.[o] **31** Ma-
jukumu yao yalikuwa kutunza
Sanduku la Agano,[a] meza,[b] ki-
nara cha taa,[c] madhabahu,[d]
vyombo[e] vilivyotumiwa katika
utumishi wa mahali patakati-
fu, pazia,[f] na utumishi wote
uliohusiana na vitu hivyo.[g]

**32** Kiongozi wa wakuu wa
Walawi alikuwa Eleazari[h]
mwana wa kuhani Haruni,
naye aliwasimamia wale wa-
liokuwa na majukumu ya ku-
fanya kazi mahali patakatifu.

**33** Familia ya Wamali na fa-
milia ya Wamushi zilizotokana
na Merari. Hizo ndizo zilizoku-
wa familia za Merari.[i] **34** Wa-
naume wote walioandikishwa
kuanzia umri wa mwezi mmo-
ja na zaidi walikuwa 6,200.[j]
**35** Mkuu wa ukoo* wa fami-
lia za Merari alikuwa Zurie-
li mwana wa Abihaili. Walipiga
kambi upande wa kaskazini wa
hema la ibada.[k] **36** Wana wa
Merari walikuwa na majuku-
mu ya kusimamia viunzi[l] vya
hema la ibada, fito zake,[m] ngu-
zo zake,[n] vikalio vyake,
vyombo vyake vyote,[o] na utu-
mishi wote uliohusiana na vitu
hivyo,[p] **37** na pia nguzo zote
zilizozunguka ua na vikalio
vyake,[q] vigingi vya hema, na
kamba za hema hilo.

**38** Musa na Haruni na wa-
nawe walipiga kambi mbele ya
hema la ibada upande wa ma-
shariki, upande wa mapamba-
zuko ya jua. Walikuwa na wa-
jibu wa kutunza mahali pata-
katifu kwa niaba ya Waisrae-
li. Mtu yeyote asiye na idhini*
ambaye angekaribia mahali
patakatifu angeuawa.[r]

**39** Wanaume wote Walawi
wenye umri wa kuanzia mwe-

SURA YA 3
a 1Nya 6:29
b Kut 6:19
c 1Nya 6:20
d Hes 4:38-40
e Hes 1:53
f Hes 4:24-26
g Kut 26:7
h Kut 26:14
i Kut 26:36
j Kut 27:9
k Kut 27:16
l Hes 3:19
m Hes 4:34-36
n Hes 1:53
o Kut 6:22; 1Nya 6:18

Safu ya 2
a Kut 25:10
b Kut 25:23
c Kut 25:31
d Kut 27:1, 2; Kut 30:1-3
e Kut 38:3
f Kut 26:31
g Hes 4:15
h Hes 4:16; Hes 20:28
i Hes 3:20; Hes 26:58
j Hes 4:42-44
k Hes 1:53
l Kut 36:20
m Kut 36:31
n Kut 26:32, 37; Kut 36:37, 38
o Kut 27:19
p Hes 4:31, 32
q Kut 27:10, 11
r Hes 3:10

**3:20, 24, 30, 35** *Yaani, ukoo wa upande wa baba.

**3:38** *Tnn., "Mgeni yeyote," yaani, mtu ambaye si wa familia ya Haruni.

zi mmoja na zaidi walioandikishwa na Musa na Haruni kulingana na familia zao, kama Yehova alivyoagiza, walikuwa 22,000.

**40** Kisha Yehova akamwambia Musa: “Waandikishe wazaliwa wote wa kwanza wa kiume wa Waisraeli kuanzia umri wa mwezi mmoja na zaidi,[a] wahesabu na kuorodhesha majina yao. **41** Wachukue Walawi kwa ajili yangu badala ya wazaliwa wote wa kwanza wa Waisraeli,[b] mimi ni Yehova, chukua pia mifugo ya Walawi badala ya wazaliwa wote wa kwanza wa mifugo ya Waisraeli.”[c] **42** Ndipo Musa akawaandikisha wazaliwa wote wa kwanza wa Waisraeli kama Yehova alivyomwamuru. **43** Wazaliwa wote wa kwanza wa kiume walioandikishwa kwa majina kuanzia umri wa mwezi mmoja na zaidi walikuwa 22,273.

**44** Yehova akaendelea kumwambia Musa: **45** “Wachukue Walawi badala ya wazaliwa wote wa kwanza wa Waisraeli, chukua pia mifugo ya Walawi badala ya mifugo ya Waisraeli, na Walawi watakuwa wangu. Mimi ni Yehova. **46** Ili kulipia bei ya fidia[d] ya wale wazaliwa wa kwanza 273 wa Waisraeli ambao wanazidi idadi ya Walawi,[e] **47** chukua shekeli tano* kwa ajili ya kila mmoja wao,[f] kulingana na shekeli ya kawaida ya mahali patakatifu.# Shekeli moja ni sawa na gera 20.△[g] **48** Utampa Haruni na wanawe pesa hizo ambazo ni bei ya fidia ya wale wanaozidi idadi yao.” **49** Kwa hiyo Musa akachukua pesa za ukombozi kutoka kwa wale waliozidi idadi ya wale waliofidiwa na Walawi. **50** Alichukua pesa hizo kutoka kwa wazaliwa wa kwanza wa Waisraeli, shekeli 1,365, kulingana na shekeli ya kawaida ya mahali patakatifu. **51** Kisha Musa akampa Haruni na wanawe pesa hizo za fidia kulingana na neno la* Yehova, kama Yehova alivyomwamuru Musa.

**4** Yehova akamwambia hivi Musa na Haruni: **2** “Mnapaswa kuwahesabu wana wa Kohathi[a] miongoni mwa wana wa Lawi, kulingana na familia zao na koo zao,* **3** wote wenye umri wa miaka 30[b] hadi 50[c] walio katika kikundi kilichogawiwa kutumikia katika hema la mkutano.[d]

**4** “Huu ndio utumishi wa wana wa Kohathi katika hema la mkutano.[e] Unahusiana na vitu vitakatifu kabisa: **5** Wakati wa kuvunja kambi, Haruni na wanawe wataingia na kulishusha pazia linaloning’inia mbele ya sanduku la Ushahidi[f] na kulifunika kwa pazia hilo.[g] **6** Wataweka kifuniko cha ngozi ya sili juu yake na kutandaza juu yake kitambaa cha bluu, halafu wataingiza fito za kubebea[h] sanduku hilo.

**7** “Pia watafunika meza ya mikate ya wonyesho[i] kwa kitambaa cha bluu, na juu yake wataweka sahani, vikombe, mabakuli, na magudulia ya toleo la kinywaji;[j] mikate ya

SURA YA 3
a Hes 3:15
b Hes 3:12
c Kut 13:2; Hes 18:15
d Hes 18:15
e Hes 3:39, 43
f Hes 18:15, 16
g Law 27:25

Safu ya 2

SURA YA 4
a Hes 3:19, 27
b 1Nya 23:3; Lu 3:23
c Hes 8:25, 26
d Hes 4:30; 1Nya 6:48
e Hes 3:30, 31; Hes 4:15
f Kut 26:31; Kut 40:3; Law 16:2
g Kut 25:10
h Kut 25:13
i Kut 25:23, 24
j Kut 25:29

**3:47** *Shekeli moja ilikuwa na uzito wa gramu 11.4. Angalia Nyongeza B14. #Au “shekeli takatifu.” △Gera moja ilikuwa na uzito wa gramu 0.57. Angalia Nyongeza B14.

**3:51** *Tnn., “kinywa cha.” **4:2** *Yaani, ukoo wa upande wa baba.

wonyesho ambayo huwa juu
ya meza hiyo daima[a] inapa-
swa kubaki juu yake. **8** Wa-
tafunika vitu hivyo kwa kita-
mbaa chekundu na juu yake
wataweka kifuniko cha ngozi
ya sili na kuingiza fito za kui-
beba.[b] **9** Kisha watachukua
kitambaa cha bluu na kukifu-
nika kinara cha taa[c] pamoja
na taa zake,[d] koleo zake, vye-
tezo vyake,[e] na vyombo vya-
ke vyote vya kuwekea mafu-
ta. **10** Nao wataweka kinara
hicho pamoja na vyombo vya-
ke vyote ndani ya ngozi ya sili
na kukiweka juu ya ufito wa
kubebea. **11** Kisha watata-
ndaza kitambaa cha bluu juu
ya madhabahu ya dhahabu[f] na
kuifunika kwa kifuniko cha
ngozi ya sili, halafu wataingi-
za fito za kuibeba.[g] **12** Nao
watachukua vyombo vyote[h]
wanavyotumia kwa ukawaida
wanapohudumu mahali pata-
katifu na kuviweka ndani ya
kitambaa cha bluu na kuvifu-
nika kwa kifuniko cha ngozi
ya sili, kisha wataviweka juu
ya ufito wa kubebea.

**13** "Wataondoa majivu* ya-
liyo kwenye madhabahu[i] na
kutandaza kitambaa cha sufu
cha zambarau juu ya madha-
bahu hiyo. **14** Kisha wata-
weka juu yake vyombo vya-
ke vyote wanavyotumia ku-
hudumu kwenye madhabahu:
vyetezo, nyuma,* sepetu, na
mabakuli, vyombo vyote vya
madhabahu;[j] watatandaza juu
yake kifuniko cha ngozi ya sili
na kuingiza fito za kuibeba.[k]

**15** "Ni lazima Haruni na wa-
nawe wamalize kufunika ma-
hali patakatifu[l] na vyombo
vyote vya mahali patakatifu
kabla ya watu kuanza safari.
Kisha wana wa Kohathi wata-
kuja kuvibeba,[a] lakini hawa-
paswi kugusa vitu vitakatifu,
la sivyo watakufa.[b] Wana wa
Kohathi ndio walio na juku-
mu la kubeba vitu vya hema la
mkutano.

**16** "Eleazari[c] mwana wa ku-
hani Haruni ana jukumu la ku-
simamia mafuta kwa ajili ya
taa,[d] uvumba uliotiwa manu-
kato,[e] toleo la kawaida la na-
faka, na mafuta yanayotumi-
wa kutia mafuta.[f] Ndiye ana-
yesimamia hema lote la iba-
da na vitu vyote vilivyomo,
pamoja na mahali patakatifu
na vyombo vyake."

**17** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa na Haruni:
**18** "Msiache familia za Wa-
kohathi[g] ziangamizwe ku-
toka miongoni mwa Walawi.
**19** Lakini fanyeni jambo hili
ili waendelee kuishi nao wa-
sife kwa sababu ya kukaribia
vitu vitakatifu kabisa.[h] Haru-
ni na wanawe wataingia humo
na kumgawia kila mmoja
wao kazi yake na vitu anavyo-
paswa kubeba. **20** Hawapa-
swi kuingia hemani na kuona
vitu vitakatifu hata kwa muda
mfupi, la sivyo watakufa."[i]

**21** Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa: **22** "Wana wa
Gershoni[j] wanapaswa kuhesa-
biwa kulingana na koo zao*
na familia zao. **23** Utawaa-
ndikisha wanaume wote we-
nye umri wa miaka 30 hadi
50 walio katika kikundi kili-
chogawiwa kutumikia katika
hema la mkutano. **24** Huu
ndio utumishi ambao watu wa
familia za Wagershoni wame-

**4:13** *Au "majivu yenye mafuta," yaani, majivu yaliyojaa mafuta ya dhabihu.
**4:14** *Wingi wa kifaa kinachoitwa uma.
**4:22** *Yaani, ukoo wa upande wa baba.

SURA YA 4
a Law 24:5, 6
b Kut 25:28
c Kut 25:31
d Kut 25:37
e Kut 25:38
f Kut 30:1; Kut 37:25, 26
g Kut 30:5
h Hes 3:30, 31
i Law 6:12
j Kut 27:3
k Kut 27:6
l Hes 4:5

Safu ya 2
a Hes 7:6-9; 1Nya 15:2
b 2Sa 6:6, 7
c Hes 3:32
d Kut 27:20
e Kut 30:34, 35
f Kut 30:23-25
g Hes 3:27
h Hes 4:4
i Kut 19:21; 1Sa 6:19
j Hes 3:21

gawiwa kufanya na vitu wana-
vyopaswa kubeba:[a] 25 Wata-
beba vitambaa vya hema
la ibada,[b] hema la mkuta-
no, kifuniko chake na kifu-
niko cha ngozi ya sili kilicho
juu yake,[c] pazia la mlango wa
hema la mkutano,[d] 26 mapa-
zia ya ua yanayoning'inia,[e] pa-
zia la mlango wa ua[f] unaozu-
nguka hema la ibada na ma-
dhabahu, kamba za hema hilo
na vyombo vyake vyote, na
vitu vyote vinavyotumiwa ka-
tika utumishi wa hema la iba-
da. Hiyo ndiyo kazi waliyo-
gawiwa. 27 Haruni na wana-
we watasimamia utumishi
wote wa Wagershoni[g] pamoja
na vitu wanavyopaswa kube-
ba; utawapa jukumu la kube-
ba vitu hivyo vyote. 28 Huo
ndio utumishi utakaofanywa
na familia za Wagershoni ka-
tika hema la mkutano;[h] wata-
simamiwa na Ithamari[i] mwa-
na wa kuhani Haruni.

29 "Utawaandikisha wana
wa Merari[j] kulingana na fa-
milia zao na ukoo wao.*
30 Utawaandikisha wote we-
nye umri wa miaka 30 hadi
50 walio katika kikundi kili-
chogawiwa kutumikia katika
hema la mkutano. 31 Ni ju-
kumu lao kubeba[k] vitu vifuata-
vyo vinavyohusiana na utumi-
shi wao katika hema la mkuta-
no: viunzi[l] vya hema la ibada,
fito zake,[m] nguzo zake,[n] vika-
lio vyake;[o] 32 nguzo[p] za ua
unaozunguka pande zote, vi-
kalio vyake,[q] vigingi vyake vya
hema,[r] na kamba za hema hilo
pamoja na vifaa vyake vyote
na utumishi wote unaohusiana
na hema la ibada. Utamgawia
kila mmoja wao kwa jina vifaa
anavyopaswa kubeba. 33 Hi-
vyo ndivyo familia za wana wa
Merari[a] zitakavyotumikia kati-
ka hema la mkutano chini ya
usimamizi wa Ithamari mwana
wa kuhani Haruni."[b]

34 Kisha Musa na Haruni
na wakuu[c] wa Israeli waka-
waandikisha wana wa Koha-
thi[d] kulingana na familia zao
na ukoo wao,* 35 wote we-
nye umri wa miaka 30 hadi
50 walio katika kikundi kili-
chogawiwa kutumikia katika
hema la mkutano.[e] 36 Wote
walioandikishwa kulingana na
familia zao walikuwa 2,750.[f]
37 Hao ndio walioandiki-
shwa kutoka katika familia
za Wakohathi, wote walitumi-
kia katika hema la mkutano.
Musa na Haruni waliwaandiki-
sha kama Yehova alivyoagiza
kupitia Musa.[g]

38 Wana wa Gershoni[h] wa-
liandikishwa kulingana na fa-
milia zao na ukoo wao,*
39 wote wenye umri wa mia-
ka 30 hadi 50 walio katika ki-
kundi kilichogawiwa kutumi-
kia katika hema la mkutano.
40 Wote walioandikishwa ku-
lingana na familia zao na
ukoo wao* walikuwa 2,630.[i]
41 Hao ndio walioandikishwa
kutoka katika familia za wana
wa Gershoni, wote walitumi-
kia katika hema la mkutano.
Musa na Haruni waliwaandiki-
sha kama Yehova alivyoagiza.[j]

42 Wana wa Merari walia-
ndikishwa kulingana na fa-
milia zao na ukoo wao,*
43 wote wenye umri wa
miaka 30 hadi 50 walio kati-
ka kikundi kilichogawiwa ku-
tumikia katika hema la mku-
tano.[k] 44 Wote walioandiki-
shwa kulingana na familia

**4:29, 34, 38, 40, 42** *Yaani, ukoo wa upande wa baba.

SURA YA 4
a Hes 3:25, 26
b Kut 26:1
c Kut 26:7, 14
d Kut 26:36
e Kut 27:9
f Kut 27:16
g Hes 3:21, 23
h Hes 3:25, 26
i Kut 6:23; Hes 4:33; Hes 7:8
j Kut 6:19; Hes 3:33
k Hes 3:36, 37
l Kut 26:15
m Kut 26:26
n Kut 26:37; Kut 36:38
o Kut 26:19; Kut 38:27
p Kut 27:10
q Kut 27:11
r Kut 27:19

Safu ya 2
a Hes 3:33
b Hes 4:28
c Hes 1:16
d Hes 3:19, 27
e Hes 4:47; Hes 8:25, 26
f Hes 3:27, 28
g Hes 3:15
h Hes 3:21
i Hes 3:21, 22
j Hes 4:22, 23
k Hes 8:25, 26

zao walikuwa 3,200.[a] **45** Hao
ndio walioandikishwa kuto-
ka katika familia za wana
wa Merari, ambao waliandiki-
shwa na Musa na Haruni kama
Yehova alivyoagiza kupitia
Musa.[b]

**46** Musa na Haruni na wa-
kuu wa Israeli waliwaandiki-
sha Walawi hao wote kulinga-
na na familia zao na koo zao;*
**47** walikuwa na umri wa mia-
ka 30 hadi miaka 50, na wote
waligawiwa kazi ya kutumikia
katika hema la mkutano na
kubeba mizigo ya hema hilo.[c]
**48** Wote walioandikishwa wa-
likuwa 8,580.[d] **49** Waliandi-
kishwa kama Yehova alivyoa-
giza kupitia Musa, kila mmo-
ja wao kulingana na utumi-
shi wake na mzigo aliopaswa
kubeba; waliandikishwa kama
Yehova alivyomwamuru Musa.

**5** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: **2** “Waa-
muru Waisraeli wamtoe nje ya
kambi kila mtu mwenye uko-
ma[e] na kila mtu anayetokwa
na umajimaji[f] na kila mtu ali-
yejichafua kwa kumgusa mtu
aliyekufa.*[g] **3** Mnapaswa ku-
mtoa nje awe ni mwanamume
au mwanamke. Mnapaswa ku-
watoa nje ya kambi watu hao
ili wasichafue[h] kambi za wale
ninaokaa* kati yao.”[i] **4** Basi
Waisraeli wakafanya hivyo,
wakawatoa nje ya kambi. Wa-
israeli wakafanya kama Yeho-
va alivyomwambia Musa.

**5** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: **6** “Waambie
Waisraeli, ‘Mwanamume au
mwanamke akitenda dhambi
yoyote ya kibinadamu na ku-
kosa kuwa mwaminifu kwa Ye-
hova, mtu huyo ana* hatia.[a]
**7** Ni lazima aungame[b] dha-
mbi aliyotenda na alipe ma-
lipo kamili kwa ajili ya ha-
tia yake na kuongeza sehemu
ya tano ya malipo hayo;[c] ata-
mpa yule aliyemkosea. **8** La-
kini ikiwa mtu aliyekosewa
hana mtu wa karibu wa ukoo
atakayepokea malipo hayo,
yanapaswa kurudishwa kwa
Yehova nayo yatakuwa ya ku-
hani, isipokuwa kondoo dume
wa dhabihu ya kufunika dha-
mbi atakayetolewa kufunika
dhambi yake.[d]

**9** “‘Kila mchango mtakati-
fu[e] kutoka kwa Waisraeli
unaoletwa kwa kuhani utaku-
wa wake.[f] **10** Vitu vitakatifu
vya kila mtu vitaendelea kuwa
vyake mwenyewe. Kitu cho-
chote ambacho mtu anampa
kuhani kitakuwa cha kuhani.’”

**11** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: **12** “Waa-
mbie Waisraeli, ‘Hivi ndivyo
mtakavyofanya mke wa mtu
yeyote akipotoka na kuko-
sa uaminifu kwa mume wake
**13** na mwanamume mwingi-
ne afanye naye ngono,[g] lakini
mume wake hajui jambo hilo
na halijagunduliwa, kwa hiyo
mwanamke huyo amejichafua
lakini hakuna shahidi wa ku-
mshtaki, naye hajakamatwa:
**14** Iwe mume wake ana wivu
na anatilia shaka uaminifu wa
mke wake aliyejichafua, au
iwe ana wivu na anatilia shaka
uaminifu wa mke wake inga-
wa hajajichafua, **15** ni lazi-
ma mwanamume huyo ampe-
leke mke wake kwa kuhani pa-
moja na toleo kwa ajili yake,
yaani, sehemu ya kumi ya ki-

**4:46** * Yaani, ukoo wa upande wa baba.
**5:2** * Au “kugusa nafsi iliyokufa.” Angalia Kamusi, uku. 2012. **5:3** * Au “ninaopiga hema.”

**5:6** * Au “nafsi hiyo ina.”

**SURA YA 4**
*a* Hes 3:33, 34
*b* Hes 4:29
*c* Hes 4:15; Hes 4:24-26; Hes 4:31-33
*d* Hes 3:39

**SURA YA 5**
*e* Law 13:45, 46
*f* Law 15:2
*g* Law 22:4; Hes 19:11
*h* Hes 19:22
*i* Kut 25:8; Law 26:11

**Safu ya 2**
*a* Law 5:1, 17
*b* Law 5:5; Yos 7:19; Yak 5:16
*c* Law 6:4, 5
*d* Law 5:16; Law 6:6, 7; Law 7:7
*e* Law 6:14, 17; Law 7:1, 6; Law 10:12, 13
*f* Kut 29:27, 28; Hes 18:8; Kum 18:3; Eze 44:29; 1Ko 9:13
*g* Law 18:20; Kum 5:18

pimo cha efa* ya unga wa shayiri. Hapaswi kumimina mafuta juu ya toleo hilo wala kutia ubani juu yake, kwa sababu ni toleo la nafaka la wivu, toleo la nafaka ambalo ni kumbukumbu la hatia.

**16** "'Kuhani atamleta mwanamke huyo na kumsimamisha mbele za Yehova.[a] **17** Kisha kuhani atatia maji matakatifu katika chombo cha udongo na kuchukua kiasi kidogo cha mavumbi kutoka kwenye sakafu ya hema la ibada na kuyatia katika maji hayo. **18** Baada ya kuhani kumsimamisha mwanamke huyo mbele za Yehova, atafungua nywele za mwanamke huyo na kuweka katika mikono ya mwanamke huyo lile toleo la nafaka la kumbukumbu, yaani, toleo la nafaka la wivu,[b] huku kuhani akiwa ameshika mkononi yale maji machungu yanayoleta laana.[c]

**19** "'Kisha kuhani atamwapisha mwanamke huyo akisema: "Ikiwa hujafanya ngono na mwanamume mwingine ukiwa chini ya mamlaka ya mume wako[d] wala hujapotoka au kujichafua, basi maji haya machungu yanayoleta laana yasikudhuru. **20** Lakini ikiwa umepotoka ukiwa chini ya mamlaka ya mume wako na kujichafua kwa kufanya ngono na mwanamume mwingine[e] ambaye si mume wako—" **21** Basi kuhani atamwapisha mwanamke huyo kiapo chenye laana, na kumwambia: "Yehova na akufanye uwe mfano wa laana na kiapo miongoni mwa watu wako, Yehova na akufanye uwe tasa* na tumbo lako livimbe. **22** Maji haya yanayoleta laana yataingia katika matumbo yako na kufanya tumbo lako livimbe nawe utakuwa tasa."* Kisha mwanamke huyo atasema: "Amina! Amina!"#

**23** "'Halafu kuhani ataandika laana hizo katika kitabu na kuziosha kwenye maji machungu ili zifutike. **24** Kisha atamnywesha mwanamke huyo maji hayo machungu yanayoleta laana, na maji hayo yanayoleta laana yataingia mwilini mwake na kusababisha maumivu makali. **25** Kuhani atachukua toleo la nafaka la wivu[a] kutoka mikononi mwa mwanamke huyo na kulitikisa kwenda mbele na nyuma mbele za Yehova, kisha atalileta karibu na madhabahu. **26** Halafu kuhani atachukua mkono mmoja wa toleo la nafaka ili kuwa dhabihu ya kumbukumbu na kuliteketeza juu ya madhabahu ili lifuke moshi,[b] kisha atamnywesha mwanamke huyo maji hayo. **27** Baada ya mwanamke huyo kunyweshwa maji hayo, ikiwa amejichafua na kukosa uaminifu kwa mume wake, maji yanayoleta laana yataingia mwilini mwake na kusababisha maumivu makali, na tumbo lake litavimba naye atakuwa tasa,* na mwanamke huyo atakuwa

SURA YA 5
a Yer 17:10, Ebr 13:4
b Hes 5:15, 25
c Hes 5:22, 24
d Ro 7:2
e Law 18:20, 1Ko 6:9, 10

Safu ya 2
a Hes 5:15
b Law 2:9

**5:15** *Sehemu ya kumi ya efa ilikuwa sawa na lita 2.2 au kilogramu 1.3 hivi. Angalia Nyongeza B14.

**5:21** *Tnn., "afanye paja lako lidhoofike." Inaonekana msemo huu unarejelea viungo vya uzazi. **5:22** *Tnn., "na paja lako litadhoofika." Inaonekana msemo huu unarejelea viungo vya uzazi. #Au "Na iwe hivyo! Na iwe hivyo!" **5:27** *Tnn., "na paja lake litadhoofika." Inaonekana msemo huu unarejelea viungo vya uzazi.

mfano wa laana miongoni mwa watu wake. **28** Hata hivyo, ikiwa mwanamke huyo hajajichafua, naye ni safi, basi hatapata madhara, ataweza kupata mimba na kuzaa watoto.

**29** "'Hiyo ndiyo sheria kuhusu wivu[a] inayopaswa kufuatwa mwanamke akipotoka na kujichafua akiwa chini ya mamlaka ya mume wake, **30** au ikiwa mwanamume ana wivu na anatilia shaka uaminifu wa mke wake; mwanamume huyo atamsimamisha mke wake mbele za Yehova, naye kuhani atamtendea mwanamke huyo kulingana na sheria hii yote. **31** Mwanamume huyo hatakuwa na hatia, lakini mke wake ataadhibiwa kwa sababu ya kosa lake.'"

**6** Yehova akaendelea kumwambia Musa: **2** "Waambie hivi Waisraeli: 'Mwanamume au mwanamke akiweka nadhiri ya pekee ya kuishi akiwa Mnadhiri*[b] kwa Yehova, **3** anapaswa kujiepusha na divai na vinywaji vingine vyenye kileo. Hapaswi kunywa siki ya divai au siki ya kitu chochote chenye kileo.[c] Hapaswi kamwe kunywa maji ya zabibu, wala kula zabibu zilizotoka kuchumwa au zilizokaushwa. **4** Siku zote atakazokuwa Mnadhiri hapaswi kula kitu chochote kinachotokana na mzabibu, kuanzia zabibu ambazo hazijaiva mpaka maganda yake.

**5** "'Siku zote atakazokuwa Mnadhiri hakuna wembe utakaogusa kichwa chake.[d] Ataendelea kuwa mtakatifu kwa kuacha nywele za kichwa chake ziwe ndefu mpaka siku alizojitenga kwa ajili ya Yehova zitakapokwisha. **6** Siku zote alizojitenga kwa ajili ya Yehova hapaswi kumkaribia mtu aliyekufa.* **7** Hata baba yake au mama yake au ndugu yake au dada yake akifa, hapaswi kujichafua,[a] kwa sababu ishara ya kwamba yeye ni Mnadhiri kwa Mungu iko juu ya kichwa chake.

**8** "'Atakuwa mtakatifu kwa Yehova siku zote atakazokuwa Mnadhiri. **9** Lakini mtu akifa ghafla kando yake[b] na kuchafua nywele zake ambazo ni ishara ya kwamba amejitenga kwa ajili ya Mungu,* ni lazima anyoe kichwa chake[c] siku anapothibitisha utakaso wake. Anapaswa kukinyoa siku ya saba. **10** Na siku ya nane anapaswa kumpelekea kuhani njiwa tetere wawili au hua wawili wachanga kwenye mlango wa hema la mkutano. **11** Kuhani atamtoa ndege mmoja kuwa dhabihu ya dhambi na mwingine kuwa dhabihu ya kuteketezwa ili kufunika dhambi aliyotenda[d] kwa kumgusa mtu aliyekufa.* Kisha anapaswa kutakasa kichwa chake siku hiyo. **12** Ni lazima ajitenge tena kwa ajili ya Yehova na kuanza upya siku za Unadhiri wake, naye ataleta mwanakondoo dume wa mwaka mmoja kuwa dhabihu ya hatia. Hata hivyo, zile siku za awali hazitahesa-

SURA YA 5
a Hes 5:14, 15

SURA YA 6
b Amu 13:5
c Law 10:9; Amo 2:11, 12; Lu 1:15
d Amu 13:5; Amu 16:17; 1Sa 1:11

Safu ya 2
a Law 21:1, 11
b Hes 19:14
c Hes 6:13, 18
d Law 5:8, 10

**6:2** *Katika Kiebrania ni *na·zir′*, linalomaanisha "Aliyetengwa; Aliyewekwa Wakfu; Aliyewekwa Kando."

**6:6** *Au "kuikaribia nafsi iliyokufa." Angalia Kamusi, uku. 2012. **6:9** *Au "kutia unajisi kichwa cha Unadhiri wake." **6:11** *Au "kugusa nafsi iliyokufa."

biwa kwa sababu aliuchafua
Unadhiri wake.
**13** “‘Hii ndiyo sheria inayo-
mhusu Mnadhiri: Atakapoma-
liza siku zake za kuwa Mna-
dhiri,[a] ataletwa kwenye mla-
ngo wa hema la mkutano.
**14** Akiwa hapo atamtolea Ye-
hova dhabihu zake: mwanako-
ndoo dume wa mwaka mmo-
ja asiye na kasoro kwa ajili
ya dhabihu ya kuteketezwa,[b]
mwanakondoo jike wa mwaka
mmoja asiye na kasoro kwa
ajili ya dhabihu ya dhambi,[c]
kondoo dume mmoja asiye
na kasoro kwa ajili ya dha-
bihu ya ushirika,[d] **15** kikapu
cha mikate ya mviringo isiyo
na chachu na iliyookwa kwa
unga laini uliochanganywa na
mafuta, mikate myembamba
isiyo na chachu na iliyopa-
kwa mafuta, na toleo la na-
faka[e] na matoleo ya vinywaji
ya dhabihu hizo.[f] **16** Kuhani
atatoa vitu hivyo mbele za Ye-
hova na kutoa dhabihu ya
dhambi na dhabihu ya kuteke-
tezwa kwa ajili ya mtu huyo.
**17** Kisha atamtolea Yehova
kondoo dume kwa ajili ya dha-
bihu ya ushirika pamoja na ki-
kapu cha mikate isiyo na cha-
chu, pia atatoa toleo la nafa-
ka[g] pamoja na toleo la kinywa-
ji la dhabihu hiyo.
**18** “‘Halafu ni lazima Mna-
dhiri huyo anyoe nywele za ki-
chwa chake*[h] kwenye mlango
wa hema la mkutano, naye
atachukua nywele hizo za
Unadhiri wake na kuzitia ka-
tika moto ulio chini ya dhabi-
hu ya ushirika. **19** Kisha ku-
hani atachukua mguu wa mbe-
le uliochemshwa[i] wa yule ko-
ndoo dume, mkate mmoja wa
mviringo usio na chachu kuto-
ka katika kile kikapu, na mka-
te mmoja mwembamba usio
na chachu, na kuviweka miko-
noni mwa Mnadhiri huyo baa-
da ya nywele zake za Unadhi-
ri kunyolewa. **20** Halafu ku-
hani atavitikisa vitu hivyo
kwenda mbele na nyuma vi-
kiwa toleo la kutikiswa mbe-
le za Yehova.[a] Ni vitu vitakati-
fu kwa kuhani, pamoja na ki-
dari cha toleo la kutikiswa na
mguu uliotolewa kama mcha-
ngo.[b] Baada ya hayo, Mnadhiri
huyo anaweza kunywa divai.
**21** “‘Hii ndiyo sheria inayo-
mhusu Mnadhiri[c] anayeweka
nadhiri: Akiweka nadhiri na
iwe kwamba anaweza kumto-
lea Yehova toleo ambalo hali-
hitajiwi katika kutimiza Una-
dhiri wake, ni lazima atimi-
ze nadhiri yake kulingana na
sheria ya Unadhiri wake.’”
**22** Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa: **23** “Mwambie
hivi Haruni na wanawe: ‘Hivi
ndivyo mtakavyowabariki[d]
Waisraeli. Waambieni:

**24** “Yehova na awabariki[e] na
kuwalinda.
**25** Yehova na awaangazie
nuru ya uso wake,[f] na
kuwapa kibali chake.
**26** Yehova na ainue uso wake
kuwaelekea na kuwapa
amani.”’[g]

**27** Ni lazima waliweke jina la-
ngu juu ya Waisraeli,[h] ili niwa-
bariki Waisraeli.”[i]

**7** Siku ambayo Musa alima-
liza kutengeneza hema la
ibada,[j] alilitia mafuta[k] na ku-
litakasa pamoja na vyombo
vyake vyote, na madhabahu
na vyombo vyake vyote.[l] Baa-
da ya kuvitia mafuta na kuvi-
takasa vitu hivyo,[m] **2** wakuu

6:18 * Au “kichwa cha Unadhiri wake.”

SURA YA 6
a Hes 30:2 Mhu 5:4
b Law 1:10
c Law 4:32
d Law 3:1
e Law 2:1 Law 6:14
f Hes 15:8, 10
g Law 2:9
h Hes 6:5
i Law 8:31

Safu ya 2
a Kut 29:23, 24
b Law 7:34
c Amu 13:5
d Law 9:22 Kum 10:8
e Ru 2:4 Zb 134:3
f Zb 31:16 Zb 67:1
g Zb 29:11 Lu 2:14
h Kum 28:10 Isa 43:7, 10
i Zb 5:12 Zb 67:7

SURA YA 7
j Kut 40:17
k Kut 30:26
l Law 8:10
m Kut 40:10

wa Israeli,[a] viongozi wa koo zao,* wakaleta matoleo. Wakuu hao wa makabila waliosimamia kazi ya kuwaandikisha watu **3** wakamletea Yehova matoleo yao; walileta magari sita yaliyofunikwa na pia ng’ombe dume 12, gari moja kutoka kwa kila wakuu wawili na ng’ombe dume mmoja kutoka kwa kila mkuu; wakaleta vitu hivyo mbele ya hema la ibada. **4** Yehova akamwambia Musa: **5** “Pokea vitu hivyo kutoka kwao, kwa maana vitatumiwa katika utumishi wa hema la mkutano, nawe unapaswa kuwapa Walawi vitu hivyo, utampa kila mmoja kulingana na mahitaji ya kazi yake.”

**6** Basi Musa akapokea magari hayo pamoja na ng’ombe na kuwapa Walawi. **7** Aliwapa wana wa Gershoni magari mawili na ng’ombe dume wanne kulingana na mahitaji ya kazi yao;[b] **8** akawapa wana wa Merari magari manne na ng’ombe dume wanane kulingana na mahitaji ya kazi yao, chini ya usimamizi wa Ithamari mwana wa kuhani Haruni.[c] **9** Lakini hakuwapa chochote wana wa Kohathi kwa sababu majukumu yao yalihusisha kutumikia mahali patakatifu,[d] nao walibeba vitu vitakatifu mabegani.[e]

**10** Basi wakuu wakaleta matoleo yao siku ya kuzindua*[f] madhabahu na kuitia mafuta. Wakuu walipoleta matoleo yao mbele ya madhabahu, **11** Yehova akamwambia Musa: “Kila siku, mkuu mmoja ataleta matoleo yake kwa ajili ya kuizindua madhabahu.”

**12** Yule aliyeleta matoleo yake siku ya kwanza alikuwa Nashoni[a] mwana wa Aminadabu wa kabila la Yuda. **13** Alileta sahani moja ya fedha yenye uzito wa shekeli 130* na bakuli moja la fedha lenye uzito wa shekeli 70 kulingana na shekeli ya kawaida ya mahali patakatifu,#[b] vyombo vyote viwili vilikuwa vimejaa unga laini uliochanganywa na mafuta kwa ajili ya toleo la nafaka;[c] **14** kikombe kimoja cha dhahabu chenye uzito wa shekeli 10, kilichojaa uvumba;* **15** ng’ombe dume mmoja mchanga, kondoo dume mmoja, na mwanakondoo dume mmoja wa mwaka mmoja kwa ajili ya dhabihu ya kuteketezwa;[d] **16** mwanambuzi mmoja kwa ajili ya dhabihu ya dhambi;[e] **17** na kwa ajili ya dhabihu ya ushirika[f] alileta ng’ombe wawili, kondoo dume watano, mbuzi dume watano, na wanakondoo dume watano kila mmoja wao akiwa na umri wa mwaka mmoja. Hayo ndiyo yaliyokuwa matoleo ya Nashoni mwana wa Aminadabu.[g]

**18** Siku ya pili, Nethaneli[h] mwana wa Zuari, mkuu wa Isakari, alileta matoleo yake. **19** Alileta sahani moja ya fedha yenye uzito wa shekeli 130 na bakuli moja la fedha lenye uzito wa shekeli 70 kulingana na shekeli ya kawaida ya mahali patakatifu,[i] vyombo vyote viwili vilikuwa vimejaa unga laini uliochanganywa na mafuta kwa ajili

SURA YA 7
a Kut 18:21; Hes 1:4, 16
b Hes 3:25, 26; Hes 4:24-26
c Hes 3:36, 37; Hes 4:31-33
d Hes 3:30, 31; Hes 4:15
e 2Sa 6:13; 1Nya 15:15
f 1Fa 8:63; 2Nya 7:5

Safu ya 2
a Hes 1:4, 7; Hes 2:3; Ru 4:20; Mt 1:4
b Law 27:25
c Law 2:1
d Law 1:3
e Law 4:22, 23
f Law 3:1
g Kut 6:23; Lu 3:23, 33
h Hes 1:4, 8; Hes 2:5; Hes 10:15
i Law 27:25

**7:2** *Yaani, ukoo wa upande wa baba. **7:10** *Au “kuweka wakfu.”

**7:13** *Shekeli moja ilikuwa na uzito wa gramu 11.4. Angalia Nyongeza B14. #Au “shekeli takatifu.” **7:14** *Au “bakuli dogo lenye uzito wa shekeli 10, lililojaa uvumba.”

ya toleo la nafaka;[a] **20** kiko-
mbe kimoja cha dhahabu che-
nye uzito wa shekeli 10, kili-
chojaa uvumba; **21** ng'ombe
dume mmoja mchanga, ko-
ndoo dume mmoja, na mwana-
kondoo dume mmoja wa mwa-
ka mmoja kwa ajili ya dhabihu
ya kuteketezwa;[b] **22** mwa-
nambuzi mmoja kwa ajili ya
dhabihu ya dhambi;[c] **23** na
kwa ajili ya dhabihu ya ushi-
rika[d] alileta ng'ombe wawili,
kondoo dume watano, mbu-
zi dume watano, na wanako-
ndoo dume watano kila mmo-
ja wao akiwa na umri wa mwa-
ka mmoja. Hayo ndiyo yali-
yokuwa matoleo ya Nethaneli
mwana wa Zuari.

**24** Siku ya tatu, mkuu wa
wana wa Zabuloni, Eliabu[e]
mwana wa Heloni, **25** alileta
sahani moja ya fedha yenye
uzito wa shekeli 130 na ba-
kuli moja la fedha lenye uzi-
to wa shekeli 70 kulingana na
shekeli ya kawaida ya maha-
li patakatifu,[f] vyombo vyote
viwili vilikuwa vimejaa unga
laini uliochanganywa na ma-
futa kwa ajili ya toleo
la nafaka;[g] **26** kikombe ki-
moja cha dhahabu chenye uzi-
to wa shekeli 10, kilichojaa
uvumba; **27** ng'ombe dume
mmoja mchanga, kondoo
dume mmoja, na mwanako-
ndoo dume mmoja wa mwa-
ka mmoja kwa ajili ya dhabihu
ya kuteketezwa;[h] **28** mwa-
nambuzi mmoja kwa ajili ya
dhabihu ya dhambi;[i] **29** na
kwa ajili ya dhabihu ya ushi-
rika[j] alileta ng'ombe wawili,
kondoo dume watano, mbu-
zi dume watano, na wanako-
ndoo dume watano kila mmo-
ja wao akiwa na umri wa mwa-
ka mmoja. Hayo ndiyo yaliyo-
kuwa matoleo ya Eliabu[a]
mwana wa Heloni.

**30** Siku ya nne, mkuu wa
wana wa Rubeni, Elisuri[b]
mwana wa Shedeuri, **31** ali-
leta sahani moja ya fedha ye-
nye uzito wa shekeli 130 na ba-
kuli moja la fedha lenye uzi-
to wa shekeli 70 kulingana na
shekeli ya kawaida ya mahali
patakatifu,[c] vyombo vyote vi-
wili vilikuwa vimejaa unga lai-
ni uliochanganywa na mafuta
kwa ajili ya toleo la nafaka;[d]
**32** kikombe kimoja cha dha-
habu chenye uzito wa sheke-
li 10, kilichojaa uvumba;
**33** ng'ombe dume mmoja
mchanga, kondoo dume mmo-
ja, na mwanakondoo dume
mmoja wa mwaka mmoja
kwa ajili ya dhabihu ya ku-
teketezwa;[e] **34** mwanambu-
zi mmoja kwa ajili ya dhabihu
ya dhambi;[f] **35** na kwa ajili
ya dhabihu ya ushirika[g] alileta
ng'ombe wawili, kondoo dume
watano, mbuzi dume watano,
na wanakondoo dume watano
kila mmoja wao akiwa na umri
wa mwaka mmoja. Hayo ndiyo
yaliyokuwa matoleo ya Elisu-
ri[h] mwana wa Shedeuri.

**36** Siku ya tano, mkuu wa
wana wa Simeoni, Shelumi-
eli[i] mwana wa Zurishadai,
**37** alileta sahani moja ya fe-
dha yenye uzito wa shekeli
130 na bakuli moja la fedha
lenye uzito wa shekeli 70 ku-
lingana na shekeli ya kawai-
da ya mahali patakatifu,[j] vyo-
mbo vyote viwili vilikuwa vi-
mejaa unga laini uliochanga-
nywa na mafuta kwa ajili ya
toleo la nafaka;[k] **38** kikombe
kimoja cha dhahabu chenye
uzito wa shekeli 10, kilichojaa

**SURA YA 7**

*a* Law 2:1
*b* Law 1:3
*c* Law 4:22, 23
*d* Law 3:1
*e* Hes 2:7; Hes 10:16
*f* Law 27:25
*g* Law 2:1
*h* Law 1:3
*i* Law 4:22, 23
*j* Law 3:1

**Safu ya 2**

*a* Hes 1:4, 9
*b* Hes 2:10; Hes 10:18
*c* Law 27:25
*d* Law 2:1
*e* Law 1:3
*f* Law 4:22, 23
*g* Law 3:1
*h* Hes 1:4, 5
*i* Hes 2:12
*j* Law 27:25
*k* Law 2:1

uvumba; **39** ng'ombe dume
mmoja mchanga, kondoo
dume mmoja, na mwanako-
ndoo dume mmoja wa mwa-
ka mmoja kwa ajili ya dhabihu
ya kuteketezwa;[a] **40** mwa-
nambuzi mmoja kwa ajili ya
dhabihu ya dhambi;[b] **41** na
kwa ajili ya dhabihu ya ushi-
rika[c] alileta ng'ombe wawi-
li, kondoo dume watano, mbu-
zi dume watano, na wanako-
ndoo dume watano kila mmo-
ja wao akiwa na umri wa
mwaka mmoja. Hayo ndiyo ya-
liyokuwa matoleo ya Shelu-
mieli[d] mwana wa Zurishadai.

**42** Siku ya sita, mkuu wa
wana wa Gadi, Eliasafu[e]
mwana wa Deueli, **43** alile-
ta sahani moja ya fedha ye-
nye uzito wa shekeli 130
na bakuli moja la fedha lenye
uzito wa shekeli 70 kulinga-
na na shekeli ya kawaida ya
mahali patakatifu,[f] vyombo
vyote viwili vilikuwa vimejaa
unga laini uliochanganywa na
mafuta kwa ajili ya toleo
la nafaka;[g] **44** kikombe ki-
moja cha dhahabu chenye uzi-
to wa shekeli 10, kilichojaa
uvumba; **45** ng'ombe dume
mmoja mchanga, kondoo
dume mmoja, na mwanako-
ndoo dume mmoja wa mwa-
ka mmoja kwa ajili ya dhabihu
ya kuteketezwa;[h] **46** mwa-
nambuzi mmoja kwa ajili ya
dhabihu ya dhambi;[i] **47** na
kwa ajili ya dhabihu ya ushi-
rika[j] alileta ng'ombe wawili,
kondoo dume watano, mbu-
zi dume watano, na wanako-
ndoo dume watano kila mmo-
ja wao akiwa na umri wa mwa-
ka mmoja. Hayo ndiyo yali-
yokuwa matoleo ya Eliasafu[k]
mwana wa Deueli.

**48** Siku ya saba, mkuu wa
wana wa Efraimu, Elishama[a]
mwana wa Amihudi, **49** ali-
leta sahani moja ya fedha ye-
nye uzito wa shekeli 130
na bakuli moja la fedha lenye
uzito wa shekeli 70 kulinga-
na na shekeli ya kawaida ya
mahali patakatifu,[b] vyombo
vyote viwili vilikuwa vimejaa
unga laini uliochanganywa na
mafuta kwa ajili ya toleo la
nafaka;[c] **50** kikombe kimo-
ja cha dhahabu chenye uzi-
to wa shekeli 10, kilichojaa
uvumba; **51** ng'ombe dume
mmoja mchanga, kondoo
dume mmoja, na mwanako-
ndoo dume mmoja wa mwa-
ka mmoja kwa ajili ya dhabihu
ya kuteketezwa;[d] **52** mwa-
nambuzi mmoja kwa ajili ya
dhabihu ya dhambi;[e] **53** na
kwa ajili ya dhabihu ya ushi-
rika[f] alileta ng'ombe wawili,
kondoo dume watano, mbu-
zi dume watano, na wanako-
ndoo dume watano kila mmo-
ja wao akiwa na umri wa mwa-
ka mmoja. Hayo ndiyo yali-
yokuwa matoleo ya Elishama[g]
mwana wa Amihudi.

**54** Siku ya nane, mkuu wa
wana wa Manase, Gamalieli[h]
mwana wa Pedazuri, **55** ali-
leta sahani moja ya fedha ye-
nye uzito wa shekeli 130
na bakuli moja la fedha le-
nye uzito wa shekeli 70 ku-
lingana na shekeli ya kawaida
ya mahali patakatifu,[i] vyombo
vyote viwili vilikuwa vimejaa
unga laini uliochanganywa na
mafuta kwa ajili ya toleo la
nafaka;[j] **56** kikombe kimo-
ja cha dhahabu chenye uzi-
to wa shekeli 10, kilichojaa
uvumba; **57** ng'ombe dume
mmoja mchanga, kondoo
dume mmoja, na mwanako-

SURA YA 7
- a Law 1:3
- b Law 4:22, 23
- c Law 3:1
- d Hes 1:4, 6
- e Hes 2:14; Hes 10:20
- f Law 27:25
- g Law 2:1
- h Law 1:3
- i Law 4:22, 23
- j Law 3:1
- k Hes 1:4, 14

Safu ya 2
- a Hes 2:18; Hes 10:22
- b Law 27:25
- c Law 2:1
- d Law 1:3
- e Law 4:22, 23
- f Law 3:1
- g Hes 1:4, 10
- h Hes 2:20; Hes 10:23
- i Law 27:25
- j Law 2:1

ndoo dume mmoja wa mwaka
mmoja kwa ajili ya dhabihu
ya kuteketezwa;[a] **58** mwa-
nambuzi mmoja kwa ajili ya
dhabihu ya dhambi;[b] **59** na
kwa ajili ya dhabihu ya ushi-
rika[c] alileta ng’ombe wawili,
kondoo dume watano, mbu-
zi dume watano, na wanako-
ndoo dume watano kila mmo-
ja wao akiwa na umri wa mwa-
ka mmoja. Hayo ndiyo yaliyo-
kuwa matoleo ya Gamalieli[d]
mwana wa Pedazuri.

**60** Siku ya tisa, mkuu[e] wa
wana wa Benjamini, Abidani[f]
mwana wa Gidioni, **61** alile-
ta sahani moja ya fedha yenye
uzito wa shekeli 130 na ba-
kuli moja la fedha lenye uzi-
to wa shekeli 70 kulingana na
shekeli ya kawaida ya maha-
li patakatifu,[g] vyombo vyo-
te viwili vilikuwa vimejaa
unga laini uliochanganywa na
mafuta kwa ajili ya toleo la
nafaka;[h] **62** kikombe kimo-
ja cha dhahabu chenye uzi-
to wa shekeli 10, kilichojaa
uvumba; **63** ng’ombe dume
mmoja mchanga, kondoo
dume mmoja, na mwanako-
ndoo dume mmoja wa mwa-
ka mmoja kwa ajili ya dhabihu
ya kuteketezwa;[i] **64** mwana-
mbuzi mmoja kwa ajili ya
dhabihu ya dhambi;[j] **65** na
kwa ajili ya dhabihu ya ushi-
rika[k] alileta ng’ombe wawili,
kondoo dume watano, mbu-
zi dume watano, na wanako-
ndoo dume watano kila mmo-
ja wao akiwa na umri wa mwa-
ka mmoja. Hayo ndiyo yali-
yokuwa matoleo ya Abidani[l]
mwana wa Gidioni.

**66** Siku ya kumi, mkuu wa
wana wa Dani, Ahiezeri[m] mwa-
na wa Amishadai, **67** ali-
leta sahani moja ya fedha ye-
nye uzito wa shekeli 130
na bakuli moja la fedha le-
nye uzito wa shekeli 70 ku-
lingana na shekeli ya ka-
waida ya mahali patakatifu,[a]
vyombo vyote viwili viliku-
wa vimejaa unga laini uliocha-
nganywa na mafuta kwa aji-
li ya toleo la nafaka;[b] **68** ki-
kombe kimoja cha dhahabu
chenye uzito wa shekeli 10,
kilichojaa uvumba; **69** ng’o-
mbe dume mmoja mcha-
nga, kondoo dume mmoja,
na mwanakondoo dume mmo-
ja wa mwaka mmoja kwa aji-
li ya dhabihu ya kuteketezwa;[c]
**70** mwanambuzi mmoja kwa
ajili ya dhabihu ya dhambi;[d]
**71** na kwa ajili ya dhabihu ya
ushirika[e] alileta ng’ombe wa-
wili, kondoo dume watano,
mbuzi dume watano, na wana-
kondoo dume watano kila
mmoja wao akiwa na umri wa
mwaka mmoja. Hayo ndiyo ya-
liyokuwa matoleo ya Ahiezeri[f]
mwana wa Amishadai.

**72** Siku ya 11, mkuu wa
wana wa Asheri, Pagieli[g] mwa-
na wa Okrani, **73** alileta sa-
hani moja ya fedha yenye uzi-
to wa shekeli 130 na bakuli
moja la fedha lenye uzito wa
shekeli 70 kulingana na she-
keli ya kawaida ya mahali pa-
takatifu,[h] vyombo vyote viwi-
li vilikuwa vimejaa unga lai-
ni uliochanganywa na mafu-
ta kwa ajili ya toleo la
nafaka;[i] **74** kikombe kimoja
cha dhahabu chenye uzito wa
shekeli 10, kilichojaa uvumba;
**75** ng’ombe dume mmoja
mchanga, kondoo dume mmo-
ja, na mwanakondoo dume
mmoja wa mwaka mmoja kwa
ajili ya dhabihu ya kuteketе-
zwa;[j] **76** mwanambuzi mmo-
ja kwa ajili ya dhabihu ya

**SURA YA 7**
a Law 1:3
b Law 4:22, 23
c Law 3:1
d Hes 1:4, 10
e Hes 1:16
f Hes 2:22 Hes 10:24
g Law 27:25
h Law 2:1
i Law 1:3
j Law 4:22, 23
k Law 3:1
l Hes 1:4, 11
m Hes 2:25 Hes 10:25

**Safu ya 2**
a Law 27:25
b Law 2:1
c Law 1:3
d Law 4:22, 23
e Law 3:1
f Hes 1:4, 12
g Hes 2:27 Hes 10:26
h Law 27:25
i Law 2:1
j Law 1:3

dhambi;[a] **77** na kwa ajili ya
dhabihu ya ushirika[b] alileta
ng’ombe wawili, kondoo dume
watano, mbuzi dume watano,
na wanakondoo dume watano
kila mmoja wao akiwa na umri
wa mwaka mmoja. Hayo ndiyo
yaliyokuwa matoleo ya Pagie-
li[c] mwana wa Okrani.

**78** Siku ya 12, mkuu wa
wana wa Naftali, Ahira[d] mwa-
na wa Enani, **79** alileta saha-
ni moja ya fedha yenye
uzito wa shekeli 130 na bakuli
moja la fedha lenye uzito wa
shekeli 70 kulingana na she-
keli ya kawaida ya mahali pa-
takatifu,[e] vyombo vyote viwi-
li vilikuwa vimejaa unga lai-
ni uliochanganywa na mafuta
kwa ajili ya toleo la nafaka;[f]
**80** kikombe kimoja cha dha-
habu chenye uzito wa sheke-
li 10, kilichojaa uvumba;
**81** ng’ombe dume mmoja
mchanga, kondoo dume mmo-
ja, na mwanakondoo dume
mmoja wa mwaka mmoja kwa
ajili ya dhabihu ya kutekete-
zwa;[g] **82** mwanambuzi mmo-
ja kwa ajili ya dhabihu ya dha-
mbi;[h] **83** na kwa ajili ya dha-
bihu ya ushirika[i] alileta ng’o-
mbe wawili, kondoo dume
watano, mbuzi dume watano,
na wanakondoo dume watano
kila mmoja wao akiwa na umri
wa mwaka mmoja. Hayo ndiyo
yaliyokuwa matoleo ya Ahira[j]
mwana wa Enani.

**84** Haya ndiyo matoleo ya
kuzindua[k] madhabahu yaliyo-
letwa na wakuu wa Israeli siku
ilipotiwa mafuta: sahani 12
za fedha, mabakuli 12 ya fe-
dha, vikombe 12 vya dhaha-
bu;[l] **85** kila sahani ya fedha
ilikuwa na uzito wa shekeli
130, na kila bakuli lilikuwa
na uzito wa shekeli 70, fedha
yote iliyotengeneza vyombo
hivyo ilikuwa na uzito wa she-
keli 2,400 kulingana na she-
keli ya kawaida ya mahali pa-
takatifu;[a] **86** vile vikombe 12
vya dhahabu vilivyojaa uvu-
mba vilikuwa na uzito wa she-
keli 10 kila kikombe kulinga-
na na shekeli ya kawaida ya
mahali patakatifu, dhahabu
yote iliyotengeneza vikombe
hivyo ilikuwa na uzito wa she-
keli 120. **87** Ng’ombe dume
wote walioletwa kwa ajili ya
dhabihu ya kuteketezwa wa-
likuwa 12, pia kondoo dume
12, wanakondoo dume 12
kila mmoja akiwa na umri wa
mwaka mmoja na matoleo yao
ya nafaka, na wanambuzi 12
kwa ajili ya dhabihu ya dha-
mbi; **88** na ng’ombe dume
wote walioletwa kwa ajili ya
dhabihu ya ushirika walikuwa
24, pia kondoo dume 60, mbu-
zi dume 60, na wanakondoo
dume 60 kila mmoja akiwa na
umri wa mwaka mmoja. Hayo
ndiyo matoleo yaliyotolewa
kwa ajili ya kuizindua[b] madha-
bahu baada ya kuitia mafuta.[c]

**89** Kila mara Musa alipoi-
ngia katika hema la mkutano
kuongea na Mungu,[d] alisikia
sauti ikizungumza naye kuto-
ka juu ya kifuniko[e] cha sandu-
ku la Ushahidi, kutoka kati-
kati ya wale makerubi wawili;[f]
Mungu aliongea naye.

**8** Yehova akamwambia Musa:
**2** “Mwambie hivi Haru-
ni: ‘Unapowasha taa, taa
hizo saba zinapaswa kuanga-
za upande wa mbele wa ki-
nara cha taa.’”[g] **3** Basi Ha-
runi akafanya hivi: Akawasha
taa hizo ili ziangaze upande
wa mbele wa kinara cha taa,[h]
kama Yehova alivyomwamu-

SURA YA 7
*a* Law 4:22, 23
*b* Law 3:1
*c* Hes 1:4, 13
*d* Hes 2:29; Hes 10:27
*e* Law 27:25
*f* Law 2:1
*g* Law 1:3
*h* Law 4:22, 23
*i* Law 3:1
*j* Hes 1:4, 15
*k* Hes 7:10; Ezr 2:68
*l* Hes 7:13-17

Safu ya 2
*a* Law 27:25
*b* Hes 7:10
*c* Hes 7:1
*d* Kut 33:9; Hes 11:17; Hes 12:8
*e* Kut 25:22; Kut 37:6
*f* Kut 25:18; 1Sa 4:4; Zb 80:1

SURA YA 8
*g* Kut 25:37; Kut 40:24, 25; Law 24:2
*h* Ebr 9:2

ru Musa. **4** Hivi ndivyo kinara cha taa kilivyotengenezwa: Kilitengenezwa kwa nyundo[a] kwa kutumia dhahabu; kuanzia shina lake mpaka maua yake, kilitengenezwa kwa nyundo. Kinara hicho cha taa kilitengenezwa kulingana na maono[b] ambayo Yehova alikuwa amemwonyesha Musa.

**5** Yehova akazungumza tena na Musa, akamwambia: **6** "Wachukue Walawi kutoka miongoni mwa Waisraeli, uwatakase.[c] **7** Hivi ndivyo unavyopaswa kuwatakasa: Wanyunyizie maji ya kutakasa dhambi, na ni lazima wajinyoe mwili mzima kwa wembe, wafue mavazi yao, na kujitakasa.[d] **8** Kisha watachukua ng'ombe dume mchanga[e] na toleo lake la nafaka[f] la unga laini uliochanganywa na mafuta, nawe utachukua ng'ombe dume mwingine mchanga kwa ajili ya dhabihu ya dhambi.[g] **9** Utawapeleka Walawi mbele ya hema la mkutano na kuwakusanya Waisraeli wote.[h] **10** Utakapowapeleka Walawi mbele za Yehova, Waisraeli wataweka mikono yao juu ya Walawi.[i] **11** Ni lazima Haruni awatoe* Walawi mbele za Yehova kama toleo la kutikiswa[j] kutoka kwa Waisraeli, nao watatekeleza utumishi wa Yehova.[k]

**12** "Kisha Walawi wataweka mikono yao juu ya vichwa vya wale ng'ombe dume.[l] Kisha watamtolea Yehova ng'ombe dume mmoja kwa ajili ya dhabihu ya dhambi na mwingine kwa ajili ya dhabihu ya kuteketezwa ili kufunika dhambi[m] zao. **13** Nawe utawasimamisha Walawi mbele ya Haruni na wanawe na kuwatoa* kwa Yehova kama toleo la kutikiswa. **14** Ni lazima uwatenge Walawi kutoka miongoni mwa Waisraeli, nao Walawi watakuwa wangu.[a] **15** Kisha Walawi wataingia ndani ya hema la mkutano ili kutumikia. Hivyo ndivyo unavyopaswa kuwatakasa na kuwatoa* kama toleo la kutikiswa. **16** Kwa maana wao ni watu waliokabidhiwa, niliokabidhiwa kutoka miongoni mwa Waisraeli. Nitawachukua hao kwa ajili yangu badala ya wazaliwa wote wa kwanza* wa Waisraeli.[b] **17** Kwa maana kila mzaliwa wa kwanza miongoni mwa Waisraeli ni wangu, awe mwanadamu au mnyama.[c] Niliwatakasa ili wawe wangu siku niliyomuua kila mzaliwa wa kwanza nchini Misri.[d] **18** Nitawachukua Walawi badala ya wazaliwa wote wa kwanza wa Waisraeli. **19** Nitampa Haruni na wanawe Walawi hao wakiwa watu waliokabidhiwa kutoka miongoni mwa Waisraeli, ili watumikie katika hema la mkutano[e] kwa niaba ya Waisraeli na kutoa dhabihu ya kufunika dhambi za Waisraeli, na ili Waisraeli wasipatwe na pigo lolote[f] kwa sababu wao hukaribia mahali patakatifu."

**20** Musa na Haruni na Waisraeli wote wakawatendea Walawi mambo hayo. Waisraeli waliwatendea Walawi kulingana na mambo yote ambayo Yehova alimwamuru Musa awatendee. **21** Basi Walawi

**8:11** * Tnn., "awatikise," yaani, awafanye waende mbele na nyuma.

**8:13, 15** * Tnn., "kuwatikisa," yaani, kuwafanya waende mbele na nyuma. **8:16** * Au "kila kifungua mimba."

SURA YA 8
*a* Kut 37:17
*b* Kut 25:9, 40; 1Nya 28:12, 19
*c* Kut 29:4; Isa 52:11
*d* Kut 30:18, 19; Law 16:28; Hes 19:7
*e* Law 1:3
*f* Law 2:1
*g* Law 4:3
*h* Law 8:2, 3
*i* Hes 3:9, 41
*j* Law 7:30; Hes 8:21
*k* Hes 1:50; Hes 3:6; 2Nya 31:2
*l* Kut 29:10
*m* Law 1:4

Safu ya 2
*a* Hes 3:45; Hes 16:9
*b* Hes 3:12
*c* Kut 13:2, 12; Law 27:26
*d* Kut 12:29; Kut 13:15
*e* Hes 3:9; Hes 18:6; 1Nya 23:32; Eze 44:11
*f* Hes 1:53; Hes 18:5; 1Sa 6:19

wakajitakasa na kufua mava-
zi yao,[a] kisha Haruni akawa-
toa* kama toleo la kutikiswa
mbele za Yehova.[b] Halafu Ha-
runi akatoa dhabihu ya kufu-
nika dhambi zao ili kuwataka-
sa.[c] **22** Baada ya hayo, Wala-
wi waliingia ili kutumikia kati-
ka hema la mkutano chini ya
usimamizi wa Haruni na wa-
nawe. Waliwatendea kama Ye-
hova alivyomwamuru Musa
kuhusu Walawi.

**23** Sasa Yehova akamwa-
mbia Musa: **24** “Jambo hili
linawahusu Walawi: Mwana-
mume mwenye umri wa mia-
ka 25 na zaidi atajiunga
na wale wanaotumikia kati-
ka hema la mkutano. **25** La-
kini baada ya umri wa mia-
ka 50 atastaafu, hataendelea
na utumishi huo. **26** Anawe-
za kuwasaidia ndugu zake
wanaotumikia katika hema la
mkutano, lakini hapaswi ku-
pewa kazi humo. Hivyo ndi-
vyo utakavyofanya kuhusu
Walawi na majukumu yao.”[d]

**9** Yehova akazungumza na
Musa katika nyika ya Sinai
katika mwezi wa kwanza[e] wa
mwaka wa pili baada ya wao
kutoka nchini Misri, akamwa-
mbia: **2** “Waisraeli wanapa-
swa kutayarisha dhabihu ya
Pasaka[f] wakati wake uliopa-
ngwa.[g] **3** Siku ya 14 ya mwe-
zi huo kabla ya giza kuingia,*
mnapaswa kuitayarisha waka-
ti wake uliopangwa. Mnapa-
swa kuitayarisha kulingana na
sheria zake zote na utaratibu
wake wote uliowekwa.”[h]

**4** Basi Musa akawaambia
Waisraeli waitayarishe dha-
bihu ya Pasaka. **5** Kwa hiyo
wakaitayarisha dhabihu ya
Pasaka katika nyika ya Sinai
katika mwezi wa kwanza, siku
ya 14 ya mwezi huo kabla ya
giza kuingia.* Waisraeli wali-
fanya mambo yote ambayo Ye-
hova alimwamuru Musa.

**6** Sasa watu fulani hawaku-
wa safi kwa sababu waligusa
mtu aliyekufa,[a] hivyo hawa-
ngeweza kuitayarisha dhabihu
ya Pasaka siku hiyo. Kwa hiyo
wakaenda kumwona Musa na
Haruni siku hiyo,[b] **7** waka-
mwambia Musa: “Sisi si safi
kwa sababu tumemgusa mtu
aliyekufa. Kwa nini tukatazwe
kumtolea Yehova dhabihu kwa
wakati uliopangwa pamoja na
Waisraeli wengine?”[c] **8** Ndi-
po Musa akawaambia: “Ngoje-
ni hapo, acheni nione Yehova
ataamuru nini kuwahusu.”[d]

**9** Yehova akamwambia Musa:
**10** “Waambie hivi Waisraeli:
‘Mtu yeyote miongoni mwenu
au miongoni mwa vizazi vye-
nu vijavyo akijichafua kwa ku-
mgusa mtu aliyekufa[e] au aki-
safiri mbali, bado anapaswa
kumtayarishia Yehova dhabi-
hu ya Pasaka. **11** Watu hao
wanapaswa kuitayarisha kati-
ka mwezi wa pili,[f] siku ya 14
kabla ya giza kuingia.* Wana-
paswa kuila pamoja na mika-
te isiyo na chachu na mbo-
ga chungu.[g] **12** Hawapaswi
kuacha chochote mpaka asu-
buhi,[h] wala hawapaswi kuvu-
nja mfupa wowote wa dhabi-
hu hiyo.[i] Wanapaswa kuitaya-
risha kulingana na sheria zote
za Pasaka. **13** Lakini ikiwa
mtu alikuwa safi au hakuwa
amesafiri naye amepuuza kui-
tayarisha dhabihu ya Pasa-
ka, ni lazima mtu huyo aua-

**SURA YA 8**
a Hes 8:7
b Hes 8:11
c Hes 8:12
d Hes 1:53, Hes 3:32, Hes 18:4

**SURA YA 9**
e Kut 40:2, Hes 1:1
f Kut 12:27
g Kut 12:3, 6, Law 23:5, Kum 16:1, 1Ko 5:7
h Kut 12:8

**Safu ya 2**
a Hes 5:2, Hes 19:14, 16
b Kut 18:15, Hes 15:33, Hes 27:1, 2
c Law 7:21, Kum 16:2
d Kut 25:22, Law 16:2, Zb 99:6
e Hes 5:2
f 2Nya 30:2, 15
g Kut 12:8
h Kut 12:10
i Kut 12:46, Zb 34:20, Yoh 19:36

**8:21** * Tnn., “akawatikisa,” yaani, akawafanya waende mbele na nyuma. **9:3, 5, 11** * Tnn., “katikati ya zile jioni mbili.”

we kutoka kati ya watu wake[a]
kwa sababu hakumtolea Yeho-
va dhabihu hiyo kwa waka-
ti wake uliopangwa. Mtu huyo
ataadhibiwa kwa sababu ya
dhambi yake.

**14** "'Ikiwa unaishi na mge-
ni, anapaswa pia kumtayari-
shia Yehova dhabihu ya Pa-
saka.[b] Anapaswa kuitayarisha
kulingana na sheria na uta-
ratibu uliowekwa wa Pasaka.[c]
Ninyi nyote mtafuata sheria
moja, mkaaji mgeni pamoja na
mwenyeji wa nchi.'"[d]

**15** Siku ambayo hema la
ibada lilijengwa,[e] wingu lili-
funika hema la ibada, yaani,
hema la Ushahidi, lakini wa-
kati wa jioni kitu kilichoone-
kana kama moto kilikaa juu
ya hema hilo mpaka asubu-
hi.[f] **16** Hivi ndivyo ilivyoku-
wa kila siku: Wingu hilo lilifu-
nika hema wakati wa mchana,
na kitu kilichoonekana kama
moto kilikaa juu ya hema wa-
kati wa usiku.[g] **17** Kila mara
wingu hilo lilipoinuka kuto-
ka juu ya hema, Waisraeli wa-
liondoka bila kukawia,[h] na ma-
hali ambapo wingu hilo lilisi-
mama, hapo ndipo Waisraeli
walipopiga kambi.[i] **18** Wais-
raeli waliondoka kwa agizo la
Yehova, na kwa agizo la Ye-
hova walipiga kambi.[j] Walie-
ndelea kupiga kambi muda
wote ambao wingu hilo lilikaa
juu ya hema la ibada. **19** Wi-
ngu hilo lilipokaa juu ya hema
la ibada kwa siku nyingi, Wa-
israeli walimtii Yehova nao
hawakuondoka.[k] **20** Nyaka-
ti nyingine wingu hilo lilikaa
juu ya hema la ibada kwa siku
chache. Waliendelea kupiga
kambi kwa agizo la Yehova,
na kwa agizo la Yehova walio-
ndoka. **21** Nyakati fulani wi-
ngu hilo lilikaa juu ya hema
la ibada kuanzia jioni mpaka
asubuhi tu, na wingu hilo lili-
poinuka asubuhi, waliondoka.
Iwe liliinuka mchana au usiku,
waliondoka.[a] **22** Iwe ni kwa
siku mbili, mwezi mmoja, au
muda mrefu zaidi, muda wote
ambao wingu hilo lilikaa juu
ya hema la ibada, Waisraeli
waliendelea kupiga kambi nao
hawakuondoka. Lakini lilipoi-
nuka waliondoka. **23** Walipi-
ga kambi kwa agizo la Yehova,
na kwa agizo la Yehova walio-
ndoka. Walitimiza wajibu wao
kwa Yehova kama Yehova ali-
vyowaagiza kupitia Musa.

**10** Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa: **2** "Jite-
ngenezee tarumbeta mbili[b] za
fedha; zitengeneze kwa kutu-
mia nyundo, nawe uzitu-
mie kuwakusanya watu na ku-
vunja kambi. **3** Tarumbeta
zote mbili zikipigwa, ni lazi-
ma Waisraeli wote wakusanyi-
ke mbele yako kwenye mlango
wa hema la mkutano.[c] **4** Ta-
rumbeta moja tu ikipigwa, ni
wakuu peke yao watakaoku-
sanyika mbele yako, yaani,
viongozi wa maelfu katika
Israeli.[d]

**5** "Mkipiga tarumbeta kwa
mlio unaobadilika-badilika,
wale wanaopiga kambi upa-
nde wa mashariki[e] wanapa-
swa kuanza safari. **6** Mkipi-
ga tarumbeta mara ya pili kwa
mlio unaobadilika-badilika,
wale wanaopiga kambi upa-
nde wa kusini[f] wanapaswa
kuanza safari. Tarumbeta ina-
paswa kupigwa kwa njia hiyo
kila mara kambi moja inapoa-
nza safari.

**7** "Mnapowakusanya watu
wote, mnapaswa kuzipiga

SURA YA 9
*a* Kut 12:15
*b* Kut 12:19, 48
*c* Kut 12:8
*d* Law 24:22; Kum 31:12
*e* Kut 40:2, 17
*f* Kut 40:34, 38
*g* Kut 13:22; Ne 9:19
*h* Hes 10:11, 34
*i* Kut 40:36, 37
*j* Kut 17:1; Hes 10:11-13
*k* Kut 40:37

Safu ya 2
*a* Kut 40:36; Zb 78:14

SURA YA 10
*b* Law 23:24
*c* Hes 1:18; Kum 29:10, 11
*d* Kut 18:21; Hes 1:16; Hes 7:2; Kum 1:15; Kum 5:23
*e* Hes 2:3
*f* Hes 2:10

tarumbeta[a] kwa mlio usio-
badilika-badilika. **8** Wana
wa Haruni, makuhani, wana-
paswa kuzipiga tarumbe-
ta;[b] na hiyo itakuwa sheria ya
kudumu katika vizazi vyenu
vyote.

**9** “Ikiwa maadui wanaowa-
kandamiza watawashambulia
katika nchi yenu, mnapaswa
kupiga mwito wa vita kwa ta-
rumbeta hizo,[c] na Yehova Mu-
ngu wenu atawakumbuka na
kuwaokoa kutoka kwa maa-
dui wenu.

**10** “Pia, katika siku zenu za
kushangilia[d]—wakati wa she-
rehe zenu[e] na mwanzoni mwa
miezi yenu—mtazipiga taru-
mbeta hizo mnapotoa* dhabi-
hu zenu za kuteketezwa[f] na
dhabihu zenu za ushirika;[g] zi-
tanifanya mimi Mungu wenu
niwakumbuke. Mimi ni Yehova
Mungu wenu.”[h]

**11** Basi katika mwaka wa
pili, mwezi wa pili, siku ya 20
ya mwezi huo,[i] lile wingu lilii-
nuka kutoka juu ya hema[j] la
Ushahidi. **12** Kwa hiyo Wais-
raeli wakaanza kuondoka kati-
ka nyika ya Sinai kulingana na
utaratibu uliowekwa wa kuo-
ndoka,[k] na wingu hilo likasi-
mama katika nyika ya Parani.[l]
**13** Hiyo ilikuwa mara ya kwa-
nza kwao kuondoka kama Ye-
hova alivyokuwa amewaagiza
kupitia Musa.[m]

**14** Kwa hiyo kundi la ma-
kabila matatu katika kambi
ya wana wa Yuda liliondoka
kwanza kulingana na vikosi
vyake,* na kiongozi wa kundi
hilo alikuwa Nashoni[n] mwana
wa Aminadabu. **15** Kiongozi
wa kikosi cha kabila la wana
wa Isakari alikuwa Nethaneli[o]
mwana wa Zuari. **16** Kiongo-
zi wa kikosi cha kabila la wana
wa Zabuloni alikuwa Eliabu[a]
mwana wa Heloni.

**17** Hema la ibada lilipofu-
nguliwa,[b] wana wa Gershoni[c]
na wana wa Merari,[d] waliobe-
ba hema hilo, walianza safari.

**18** Kisha kundi la makabila
matatu katika kambi ya Rube-
ni liliondoka kulingana na vi-
kosi vyake,* na kiongozi
wa kundi hilo alikuwa Elisuri[e]
mwana wa Shedeuri. **19** Kio-
ngozi wa kikosi cha kabila la
wana wa Simeoni alikuwa
Shelumieli[f] mwana wa Zuri-
shadai. **20** Kiongozi wa kiko-
si cha kabila la wana wa Gadi
alikuwa Eliasafu[g] mwana wa
Deueli.

**21** Kisha Wakohathi, walio-
beba vyombo vya mahali pa-
takatifu,[h] wakaondoka. Hema
la ibada lilipaswa kusimami-
shwa kabla hawajafika.

**22** Kisha kundi la makabila
matatu katika kambi ya wana
wa Efraimu liliondoka kuli-
ngana na vikosi vyake,* na
kiongozi wa kundi hilo aliku-
wa Elishama[i] mwana wa Ami-
hudi. **23** Kiongozi wa kiko-
si cha kabila la wana wa Ma-
nase alikuwa Gamalieli[j] mwa-
na wa Pedazuri. **24** Kiongozi
wa kikosi cha kabila la wana
wa Benjamini alikuwa Abida-
ni[k] mwana wa Gidioni.

**25** Kisha kundi la makabila
matatu katika kambi ya wana
wa Dani liliondoka kulingana
na vikosi vyake,* nao waliku-
wa kikosi cha nyuma cha ku-
linda kambi zote, na kiongo-
zi wa kundi hilo alikuwa Ahie-
zeri[l] mwana wa Amishadai.
**26** Kiongozi wa kikosi cha ka-
bila la wana wa Asheri aliku-
wa Pagieli[m] mwana wa Okrani.

**SURA YA 10**
- *a* Hes 10:3
- *b* Hes 31:6; 1Nya 15:24; 1Nya 16:6; 2Nya 29:26; Ne 12:35, 41
- *c* 2Nya 13:12
- *d* 1Nya 15:28; 2Nya 5:12; 2Nya 7:6; Ezr 3:10
- *e* Law 23:24; Hes 29:1
- *f* Hes 28:11
- *g* Law 3:1
- *h* Kut 6:7; Law 11:45
- *i* Hes 1:1
- *j* Hes 9:17; Zb 78:14
- *k* Kut 40:36; Hes 2:9, 16, 17, 24, 31
- *l* Hes 12:16; Hes 13:26; Kum 1:1, 2
- *m* Hes 2:34; Hes 9:23
- *n* Hes 1:4, 7; Hes 2:3
- *o* Hes 1:4, 8; Hes 2:5

**Safu ya 2**
- *a* Hes 2:7
- *b* Hes 1:51
- *c* Hes 3:25, 26
- *d* Hes 3:36, 37
- *e* Hes 1:4, 5; Hes 2:10
- *f* Hes 1:5, 6; Hes 2:12
- *g* Hes 1:4, 14; Hes 2:14
- *h* Hes 3:30, 31; Hes 4:15; Hes 7:9
- *i* Hes 1:4, 10; Hes 2:18, 24
- *j* Hes 1:4, 10; Hes 2:20
- *k* Hes 1:4, 11; Hes 2:22
- *l* Hes 1:4, 12; Hes 2:25, 31
- *m* Hes 1:4, 13; Hes 2:27

---

**10:10** * Tnn., “juu ya.” **10:14, 18, 22, 25** * Tnn., “majeshi yake.”

**27** Kiongozi wa kikosi cha ka-
bila la wana wa Naftali aliku-
wa Ahira[a] mwana wa Enani.
**28** Huo ndio utaratibu ambao
Waisraeli na vikosi vyao wa-
lifuata* kila mara walipoanza
safari.[b]

**29** Kisha Musa akamwa-
mbia Hobabu mwana wa Reue-
li,*[c] Mmidiani, baba mkwe
wake: “Tunaenda mahali
ambapo Yehova alisema, ‘Ni-
tawapa ninyi mahali hapo.’[d]
Basi twende pamoja,[e] nasi tu-
takutendea mema, kwa saba-
bu Yehova ameahidi kuwapa
Waisraeli mambo mema.”[f]
**30** Lakini akamwambia: “Si-
taenda. Nitarudi katika nchi
yangu na kwa watu wangu
wa ukoo.” **31** Musa akamwa-
mbia: “Tafadhali usituache,
kwa maana unajua mahali tu-
napopaswa kupiga kambi nyi-
kani, nawe unaweza ku-
tuonyesha njia.* **32** Ukienda
pamoja nasi,[g] jambo lolote
jema ambalo Yehova atatute-
ndea, bila shaka tutakutendea
wewe pia.”

**33** Basi wakasafiri kwa siku
tatu kutoka kwenye mlima wa
Yehova,[h] na sanduku[i] la agano
la Yehova lilisafirishwa mbele
yao kwa siku hizo tatu ili ku-
watafutia mahali pa kupumzi-
ka.[j] **34** Nalo wingu la Yeho-
va[k] lilikuwa juu yao wakati wa
mchana walipoondoka mahali
walipokuwa wamepiga kambi.

**35** Kila mara Sanduku hilo
lilipoanza kusafirishwa, Musa
alisema: “Inuka, Ee Yehova,[l]
acha maadui wako watawanyi-
ke, na wale wanaokuchukia
wakimbie kutoka mbele zako.”
**36** Na lilipowekwa chini, ali-
sema: “Rudi, Ee Yehova, kwa
maelfu yasiyohesabika* ya
Waisraeli.”[a]

**11** Sasa watu wakaanza
kulalamika kwa uchu-
ngu mbele za Yehova. Yeho-
va aliposikia malalamiko yao,
alikasirika sana, na moto ku-
toka kwa Yehova ukaanza ku-
wateketeza na kuwaangamiza
baadhi ya watu waliokuwa ka-
ndokando ya kambi. **2** Watu
walipoanza kumlilia Musa,
alimwomba Yehova dua,[b] nao
moto ukazimika. **3** Kwa hiyo
mahali hapo pakaitwa Tabe-
ra,* kwa sababu moto kuto-
ka kwa Yehova uliwateketeza
watu.[c]

**4** Kisha umati wa watu wa-
liochangamana nao*[d] ukaa-
nza kutamani chakula kwa
pupa,[e] basi Waisraeli wakaa-
nza kulia tena na kusema: “Ni
nani atakayetupatia nyama
tule?[f] **5** Tunakumbuka sana
samaki wa bure tuliokuwa tu-
kila nchini Misri, pamoja na
matango, matikiti, vitunguu
vya majani, vitunguu maji, na
vitunguu saumu![g] **6** Lakini
sasa tunadhoofika. Hatuoni
kitu kingine chochote isipo-
kuwa hii mana.”[h]

**7** Kwa kweli, mana[i] iliku-
wa kama mbegu za giligila-
ni,[j] na ilionekana kama uto-
mvu wa mbedola. **8** Watu
walikuwa wakienda kila ma-
hali kuiokota, kisha waliisaga
kwa mawe ya kusagia au wa-
liitwanga kwenye kinu. Hala-
fu waliichemsha katika vyu-
ngu vya kupikia au waliitumia

---

**10:28** *Tnn., “majeshi yao yalifuata.” **10:29** *Yaani, Yethro. **10:31** *Tnn., “kuwa macho yetu.”

**10:36** *Au “makumi ya maelfu kwa maelfu.” **11:3** *Maana yake “Kuteketea,” yaani, moto mkali. **11:4** *Inaonekana ni watu ambao hawakuwa Waisraeli.

---

**SURA YA 10**
*a* Hes 1:4, 15; Hes 2:29
*b* Hes 2:34
*c* Kut 2:16, 18; Kut 3:1; Kut 18:1, 5
*d* Mwa 12:7; Mwa 13:14, 15; Mwa 15:18
*e* Amu 1:16; Amu 4:11; 1Sa 15:6
*f* Kut 3:8; Kut 6:7
*g* Amu 1:16; Amu 4:11
*h* Kut 3:1; Kut 19:3; Kut 24:16; Kum 5:2
*i* Kut 25:10, 17
*j* Kum 1:32, 33; Yos 3:3, 4
*k* Kut 13:21; Ne 9:12; Zb 78:14
*l* Zb 132:8

**Safu ya 2**
*a* Kum 1:10

**SURA YA 11**
*b* Kut 32:11; Kum 9:19; Zb 106:23; Yak 5:16
*c* Kum 9:22
*d* Kut 12:37, 38; Law 24:10
*e* 1Ko 10:6, 10
*f* Zb 78:18, 22; Zb 106:14
*g* Kut 16:3
*h* Kut 16:35; Hes 21:5
*i* Kut 16:14; Ne 9:20; Yoh 6:31
*j* Kut 16:31

kuoka mikate ya mviringo,[a] na
ladha yake ilikuwa kama la-
dha ya keki tamu iliyookwa
kwa mafuta. **9** Umande uli-
poanguka kambini usiku,
mana pia ilianguka pamoja na
umande huo.[b]

**10** Musa akawasikia watu
wakilia katika kila familia,
kila mtu kwenye mlango wa
hema lake. Basi Yehova aka-
kasirika sana,[c] na Musa pia
akachukizwa sana na jambo
hilo. **11** Kisha Musa aka-
mwambia Yehova: "Kwa nini
unanitesa mimi mtumishi
wako? Kwa nini hupendezwi
nami, hivi kwamba umenitwi-
ka mzigo wa watu wote hawa?[d]
**12** Je, ni mimi niliyebeba mi-
mba ya watu hawa wote? Je,
ni mimi niliyewazaa ndiyo sa-
babu unaniambia, 'Wabebe ki-
fuani pako, kama mlezi* ana-
vyombeba mtoto mchanga,'
na kuwapeleka katika nchi uli-
yoapa kwamba utawapa ma-
babu zao?[e] **13** Nitapata wapi
nyama ya kuwapa watu hawa
wote? Kwa sababu wanaende-
lea kunililia wakisema, 'Tupe
nyama tule!' **14** Siwezi ku-
wabeba watu hawa wote peke
yangu; ni mzigo mzito sana
kwangu.[f] **15** Ikiwa utaende-
lea kunitendea hivi, tafadhali
niue sasa hivi.[g] Ikiwa nimepa-
ta kibali machoni pako, usia-
che niendelee kutaabika."

**16** Yehova akamjibu Musa:
"Nikusanyie wanaume 70 mio-
ngoni mwa wazee wa Israeli,
wanaume ambao unajua kwa-
mba ni wazee na maofisa wa
watu,[h] nawe uwapeleke kwe-
nye hema la mkutano, na ku-
waagiza wasimame hapo pa-
moja nawe. **17** Nitashuka[a] na
kuzungumza nawe hapo,[b]
nami nitachukua kiasi fula-
ni cha roho[c] iliyo juu yako na
kuiweka juu yao, nao wataku-
saidia kubeba mzigo wa
watu hawa ili usiubebe peke
yako.[d] **18** Unapaswa kuwaa-
mbia watu, 'Jitakaseni kwa aji-
li ya kesho,[e] kwa maana haki-
ka mtakula nyama, kwa saba-
bu Yehova amewasikia mkilia[f]
na kusema: "Ni nani atakaye-
tupatia nyama tule? Hali yetu
ilikuwa nzuri zaidi nchini Mis-
ri."[g] Hakika Yehova atawapa
nyama, nanyi mtaila.[h] **19** Ha-
mtaila kwa siku moja tu, au
siku 2, au siku 5, au siku 10,
au hata siku 20, **20** bali kwa
mwezi mzima, mpaka itakapo-
tokea kwenye mianzi ya pua
zenu na kuwachukiza,[i] kwa sa-
babu mlimkataa Yehova aliye
kati yenu, nanyi mlilia mbele
zake mkisema: "Kwa nini tu-
metoka Misri?""'[j]

**21** Kisha Musa akasema:
"Niko miongoni mwa wana-
ume 600,000[k] wanaotembea
kwa miguu, nawe unasema,
'Nitawapa nyama, nao wata-
kula nyama ya kutosha kwa
mwezi mzima'! **22** Je, maku-
ndi mazima ya kondoo na
ng'ombe yakichinjwa, yatawa-
tosha? Au samaki wote wa ba-
harini wakivuliwa, je, watawa-
tosha?"

**23** Ndipo Yehova akamwa-
mbia Musa: "Je, mkono wa Ye-
hova ni mfupi?[l] Sasa utaona
ikiwa jambo ninalosema litati-
mia kwako au la."

**24** Basi Musa akatoka na
kuwaambia watu maneno ya
Yehova. Akawakusanya wa-
naume 70 miongoni mwa wa-
zee wa watu na kuwaagiza wa-

---

**11:12** *Au "mlezi wa kiume."

**SURA YA 11**
a Kut 16:16, 23
b Zb 78:24
c Hes 11:1
d Kut 17:4; Kum 1:12
e Mwa 13:14, 15; Mwa 26:3
f Kut 18:17, 18; Kum 1:9
g 1Fa 19:2, 4; Ayu 6:8, 9
h Kum 16:18

**Safu ya 2**
a Kut 19:11; Kut 25:22; Kut 34:5; Hes 12:5
b Hes 11:25; Hes 12:8
c 1Sa 10:6; 2Fa 2:15; Ne 9:20; Mdo 2:17
d Kut 18:21, 22
e Kut 19:10
f Kut 16:7
g Hes 11:4, 5
h Kut 16:8
i Zb 78:29
j Hes 21:5
k Kut 12:37; Kut 38:26; Hes 1:45, 46
l Mwa 18:14; Isa 59:1; Mk 10:27; Lu 1:37

simame kuzunguka hema
la mkutano.[a] **25** Kisha Yeho-
va akashuka katika wingu[b] na
kuzungumza naye,[c] akachu-
kua kiasi fulani cha roho[d] ili-
yokuwa juu yake na kuiwe-
ka juu ya kila mmoja wa wale
wazee 70. Na mara tu roho
hiyo iliposhuka juu yao, wa-
kaanza kutenda kama mana-
bii,*[e] lakini hawakufanya hi-
vyo tena.

**26** Wawili kati ya wanaume
hao walibaki kambini. Mmo-
ja aliitwa Eldadi na mwingine
Medadi. Na roho ikaanza ku-
shuka juu yao, kwa maana wa-
likuwa kati ya wale ambao ma-
jina yao yalikuwa yameandi-
kwa lakini hawakwenda kwe-
nye hema la mkutano. Basi
wakaanza kutenda kama
manabii kambini. **27** Mwa-
namume mmoja kijana aka-
kimbia na kumwambia Musa:
“Eldadi na Medadi wanate-
nda kama manabii kambini!”
**28** Ndipo Yoshua[f] mwana wa
Nuni, aliyekuwa mtumishi wa
Musa tangu ujanani, akasema:
“Bwana wangu Musa, wakata-
ze!”[g] **29** Lakini Musa aka-
mwambia: “Je, unaona wivu
kwa ajili yangu? Usifanye hi-
vyo, laiti watu wote wa Yeho-
va wangekuwa manabii na lai-
ti Yehova angeweka roho yake
juu yao!” **30** Baadaye Musa
akarudi kambini pamoja na
wazee wa Israeli.

**31** Kisha upepo kutoka kwa
Yehova ukavuma ghafla na
kuanza kuleta kware kutoka
baharini na kuwaangusha ko-
tekote kambini,[h] kwenye eneo
la umbali wa siku moja hivi
kila upande kuzunguka ka-
mbi, wakafikia kimo cha miko-
no miwili* hivi kutoka ardhi-
ni. **32** Basi siku hiyo yote,
mchana na usiku wote, na
siku nzima iliyofuata walie-
ndelea kuokota kware. Haku-
na aliyeokota chini ya home-
ri kumi,* nao waliwaanika kila
mahali kambini. **33** Lakini
nyama ilipokuwa ingali kati-
kati ya meno yao, kabla ha-
wajaitafuna, hasira ya Yehova
ikawaka dhidi ya watu, na Ye-
hova akaanza kuwapiga watu
kwa maangamizi makubwa
sana.[a]

**34** Kwa hiyo wakapaita ma-
hali hapo Kibroth-hataava,*[b]
kwa sababu hapo ndipo wali-
powazika watu waliokuwa na
tamaa na pupa.[c] **35** Kutoka
Kibroth-hataava watu wakasa-
firi mpaka Haserothi[d] na ku-
kaa huko.

**12** Miriamu na Haruni wa-
kaanza kusema vibaya
kumhusu Musa kwa sababu
ya mwanamke Mkushi aliye-
kuwa amemwoa, kwa maana
Musa alikuwa ameoa mwana-
mke Mkushi.[e] **2** Walikuwa
wakisema: “Je, Yehova ame-
zungumza kupitia Musa peke
yake? Je, hajazungumza kupi-
tia sisi pia?”[f] Na Yehova aliku-
wa akisikiliza.[g] **3** Basi Musa
alikuwa mtu mpole zaidi kuli-
ko watu wote*[h] duniani.

**4** Kwa ghafla Yehova aka-
mwambia Musa, Haruni, na
Miriamu: “Ninyi watatu, ne-
ndeni kwenye hema la

SURA YA 11
*a* Hes 11:16
*b* Kut 33:9; Hes 12:5; Kum 31:15
*c* Zb 99:7
*d* Hes 11:17; 2Fa 2:9, 15
*e* 1Sa 10:6; 1Sa 19:20
*f* Kut 17:9; Kut 24:13; Kut 33:11; Hes 27:18-20; Kum 31:3
*g* Mk 9:38
*h* Kut 16:13; Zb 78:26, 27

Safu ya 2
*a* Zb 78:30, 31; 1Ko 10:10
*b* Hes 33:16; Kum 9:22
*c* 1Ko 10:6
*d* Hes 33:17

SURA YA 12
*e* Kut 2:16, 21
*f* Kut 4:14-16; Kut 4:30; Kut 15:20; Kut 28:30; Mik 6:4
*g* Hes 11:1
*h* Mt 11:29

**11:25** * Au “wakaanza kutabiri.”

**11:31** * Mkono mmoja ulilingana na sentimita 44.5 (inchi 17.5). Angalia Nyongeza B14. **11:32** * Homeri ni kipimo sawa na lita 220. Angalia Nyongeza B14. **11:34** * Maana yake “Makaburi ya Watu Wenye Tamaa.” **12:3** * Au “mnyenyekevu zaidi, kuliko mtu mwingine yeyote.”

mkutano.” Basi wote wata-
tu wakaenda. 5 Yehova aka-
shuka katika nguzo ya wingu[a]
na kusimama kwenye mlango
wa hema la mkutano, akamwi-
ta Haruni na Miriamu. Wote
wawili wakaenda mbele.
6 Ndipo akawaambia: “Tafa-
dhali, sikilizeni maneno ya-
ngu. Ikiwa nabii wangu, mimi
Yehova, angekuwa miongo-
ni mwenu, ningejitambulisha
kwake katika maono,[b] nami
ningeongea naye katika ndo-
to.[c] 7 Lakini sijafanya hivyo
kuhusiana na mtumishi wa-
ngu Musa! Nimemkabidhi nyu-
mba yangu yote.*[d] 8 Mimi
huongea naye uso kwa uso,*[e]
waziwazi, wala si kwa mafu-
mbo; naye huona uwepo wa-
ngu, mimi Yehova. Kwa nini,
basi, hamkuogopa kusema vi-
baya kumhusu Musa, mtumi-
shi wangu?”
9 Kwa hiyo hasira ya Yehova
ikawaka dhidi yao, naye akae-
nda zake. 10 Lile wingu li-
kaondoka juu ya hema, na ta-
zama! Miriamu alikuwa amepi-
gwa kwa ukoma mweupe kama
theluji.[f] Kisha Haruni aka-
geuka na kumtazama Miriamu,
akaona kwamba alikuwa ame-
pigwa kwa ukoma.[g] 11 Mara
moja Haruni akamwambia
Musa: “Nakusihi, bwana wa-
ngu! Tafadhali, usituadhi-
bu kwa sababu ya dhambi hii!
Tumetenda kwa upumbavu.
12 Tafadhali, usimwache ae-
ndelee kuwa kama mtu aliye-
zaliwa akiwa amekufa, ambaye
nusu ya mwili wake imeoza!”
13 Basi Musa akaanza kumli-
lia Yehova, akisema: “Ee Mu-
ngu, tafadhali mponye! Tafa-
dhali!”[a]
14 Yehova akamjibu Musa:
“Ikiwa baba yake angemtemea
mate usoni moja kwa moja, je,
hangeaibika kwa siku saba?
Acha atengwe nje ya kambi
kwa siku saba,[b] kisha ana-
weza kurudishwa kambini.”
15 Kwa hiyo Miriamu akate-
ngwa nje ya kambi kwa siku
saba,[c] na watu hawakuende-
lea na safari hadi Miriamu ali-
porudishwa kambini. 16 Ki-
sha watu wakaondoka Hasero-
thi[d] na kuanza kupiga kambi
katika nyika ya Parani.[e]

13 Yehova akamwambia
Musa: 2 “Watume wa-
naume wakaipeleleze nchi ya
Kanaani ninayowapa Waisrae-
li. Mtume mwanamume mmo-
ja kutoka katika kila kabila
la baba yake, kila mmoja wao
anapaswa kuwa mkuu[f] katika
kabila lake.”[g]
3 Basi Musa akawatuma ku-
toka katika nyika ya Para-
ni[h] kama Yehova alivyomwa-
giza. Wanaume hao wote wa-
likuwa viongozi wa Waisrae-
li. 4 Haya ndiyo majina yao:
kutoka katika kabila la Ru-
beni, Shamua mwana wa Za-
kuri; 5 kutoka katika kabila
la Simeoni, Shafati mwana wa
Hori; 6 kutoka katika kabi-
la la Yuda, Kalebu[i] mwana wa
Yefune; 7 kutoka katika ka-
bila la Isakari, Igali mwana wa
Yosefu; 8 kutoka katika ka-
bila la Efraimu, Hoshea[j] mwa-
na wa Nuni; 9 kutoka kati-
ka kabila la Benjamini, Palti
mwana wa Rafu; 10 kutoka
katika kabila la Zabuloni, Ga-
dieli mwana wa Sodi; 11 ku-
toka katika kabila la Yosefu,[k]
kwa ajili ya kabila la Mana-
se,[l] Gadi mwana wa Susi;

**12:7** * Tnn., “Anajithibitisha mwenyewe kuwa mwaminifu katika nyumba yangu yote.” **12:8** * Tnn., “kinywa kwa kinywa.”

SURA YA 12
a Kut 34:5; Hes 11:25
b Mwa 15:1; Mwa 46:2; Kut 24:9-11
c Mwa 31:10, 11
d Ebr 3:2, 5
e Kut 33:11; Kum 34:10
f Kum 24:9
g 2Nya 26:19

Safu ya 2
a Kut 32:11; Yak 5:16
b Law 13:45, 46; Hes 5:2
c Kum 24:9
d Hes 11:35; Hes 33:18
e Hes 10:12

SURA YA 13
f Kut 18:25; Kum 1:15
g Kum 1:22, 23
h Hes 12:16; Kum 1:19
i Hes 13:30; Hes 14:30, 38; Hes 34:18, 19; 1Nya 4:15
j Hes 11:28; Hes 13:16; Hes 14:30; Hes 34:17
k Mwa 48:5
l Mwa 48:17, 19

12 kutoka katika kabila la
Dani, Amieli mwana wa Gema-
li; 13 kutoka katika kabila la
Asheri, Sethuri mwana wa Mi-
kaeli; 14 kutoka katika kabi-
la la Naftali, Nabi mwana wa
Vofsi; 15 kutoka katika kabi-
la la Gadi, Geueli mwana wa
Maki. 16 Hayo ndiyo maji-
na ya wanaume ambao Musa
aliwatuma kuipeleleza nchi.
Musa alimpa Hoshea mwana
wa Nuni jina Yoshua.*[a]

17 Musa alipokuwa akiwa-
tuma kuipeleleza nchi ya Ka-
naani, aliwaambia: “Pandeni
mwingie Negebu, na kwenda
juu kwenye eneo lenye mili-
ma.[b] 18 Chunguzeni mwo-
ne nchi hiyo ilivyo[c] na kama
watu wanaoishi humo ni we-
nye nguvu au dhaifu, wengi au
wachache, 19 na kama nchi
hiyo ni nzuri au ni mbaya na
kama majiji wanamoishi ni ka-
mbi au ni ngome. 20 Chu-
nguzeni ikiwa ni nchi tajiri au
maskini,[d] ina miti au haina.
Ni lazima muwe jasiri[e] na ku-
chukua baadhi ya matunda ya
nchi hiyo.” Ulikuwa wakati wa
kuiva kwa zabibu za kwanza.[f]

21 Basi wakaenda na kui-
peleleza nchi kuanzia nyika
ya Zini[g] hadi Rehobu[h] mpa-
ka Lebo-hamathi.*[i] 22 Wa-
lipopanda na kuingia Ne-
gebu, walifika Hebroni,[j] amba-
ko Ahimani, Sheshai, na
Talmai,[k] wazao wa Anaki[l] wa-
liishi. Sasa, Jiji la Hebroni
lilijengwa miaka saba kabla
ya jiji la Soani lililoko Misri.
23 Walipofika kwenye Bonde
la Eshkoli,[m] walikata tawi le-
nye kishada kimoja cha za-
bibu, na wanaume wawili
wakalibeba kwa ufito pamo-
ja na makomamanga kadhaa
na tini.[a] 24 Wakapaita ma-
hali hapo Bonde la Eshkoli*[b]
kwa sababu ya kishada amba-
cho Waisraeli walikata kuto-
ka huko.

25 Baada ya kuipeleleza
nchi kwa siku 40,[c] wanau-
me hao walirudi. 26 Waliru-
di kwa Musa, Haruni, na Wa-
israeli wote katika nyika ya
Parani, huko Kadeshi.[d] Waka-
waletea habari Waisraeli wote
na kuwaonyesha matunda
ya nchi hiyo. 27 Hivi ndivyo
walivyomwambia Musa: “Tu-
liingia katika nchi uliyotutu-
ma, na kwa kweli inatiririka
maziwa na asali,[e] na haya ndi-
yo matunda yake.[f] 28 Laki-
ni watu wanaoishi katika
nchi hiyo wana nguvu, na ma-
jiji yao yenye ngome ni maku-
bwa sana. Tuliona pia wazao
wa Anaki huko.[g] 29 Waama-
leki[h] wanaishi katika nchi ya
Negebu,[i] nao Wahiti, Wayebu-
si,[j] na Waamori[k] wanaishi kati-
ka eneo lenye milima, na
Wakanaani[l] wanaishi karibu
na bahari[m] na kwenye kingo
za Yordani.”

30 Kisha Kalebu akajaribu
kuwatuliza watu waliosima-
ma mbele ya Musa kwa kuwaa-
mbia: “Twendeni mara moja,
na bila shaka tutaimiliki, kwa
maana kwa hakika tunaweza
kuishinda.”[n] 31 Lakini wa-
naume waliopanda huko pa-
moja naye wakasema: “Hatu-
wezi kwenda kupigana na
watu hao, kwa sababu wana
nguvu kuliko sisi.”[o] 32 Nao
wakaendelea kuwapa Waisrae-
li habari mbaya[p] kuhusu nchi
waliyoipeleleza, wakisema:

---

**13:16** *Au “Yehoshua,” linalomaanisha Yehova Ni Wokovu. **13:21** *Au “njia ya kuingia Hamathi.”

**13:24** *Maana yake “Kishada cha Zabibu.”

---

SURA YA 13
a Kut 17:9
b Kum 1:7
c Kut 3:8; Kum 8:7
d Ne 9:25; Eze 20:6
e Kum 31:6; Yos 1:6, 9
f Hes 13:23
g Hes 34:2, 3; Yos 15:1
h 2Sa 10:6, 8
i Hes 34:8
j Mwa 13:18; Yos 15:13; Yos 21:11, 12
k Amu 1:10
l Kum 9:1, 2; Yos 11:21
m Hes 32:9

Safu ya 2
a Kum 1:25; Kum 8:7-9
b Kum 1:24
c Hes 14:33, 34
d Kum 1:19
e Kut 3:8; Law 20:24
f Kum 1:25
g Hes 13:22, 33; Kum 1:27, 28
h Mwa 36:12; Kut 17:8; 1Sa 15:3
i Hes 13:17
j Amu 1:21; 2Sa 5:6, 7
k Mwa 10:15, 16
l Kut 23:23; Kum 7:1; Kum 20:17
m Mwa 10:19
n Yos 14:7, 8
o Hes 32:9
p Hes 14:36

“Nchi tuliyoenda kuipeleleza
ni nchi inayowameza wakaaji
wake, na watu wote tuliowao-
na huko ni wakubwa isivyo ka-
waida.[a] **33** Na huko tuliwao-
na Wanefili, wana wa Anaki,[b]
wazao wa Wanefili, tulijiona
kuwa kama panzi mbele yao,
na ndivyo walivyotuona.”

**14** Basi Waisraeli wote wa-
kalia kwa sauti na ku-
tokwa na machozi usiku ku-
cha.[c] **2** Waisraeli wote wa-
kaanza kumnung’unikia Musa
na Haruni,[d] na wote wakawa-
lalamikia wakisema: “Laiti tu-
ngalifia katika nchi ya Misri,
au laiti tungalifia hapa nyika-
ni! **3** Kwa nini Yehova anatu-
leta kwenye nchi hii ili tuua-
we kwa upanga?[e] Wake zetu
na watoto wetu watakuwa ma-
teka.[f] Je, si afadhali turudi
Misri?”[g] **4** Hata waliambia-
na: “Na tuchague kiongozi, tu-
rudi Misri!”[h]

**5** Ndipo Musa na Haruni
wakaanguka chini kifudifudi
mbele ya Waisraeli wote walio-
kuwa wamekusanyika. **6** Yo-
shua[i] mwana wa Nuni na Ka-
lebu[j] mwana wa Yefune, walio-
kuwa miongoni mwa watu wa-
lioipeleleza nchi, wakayararua
mavazi yao, **7** na kuwaambia
hivi Waisraeli wote: “Nchi tu-
liyoenda kuipeleleza ni nchi
nzuri sana, nzuri kwelikweli.[k]
**8** Ikiwa Yehova amependezwa
nasi, kwa hakika atatuingi-
za katika nchi hii na kutupa-
tia iwe yetu, nchi inayotiriri-
ka maziwa na asali.[l] **9** Lakini
msimwasi Yehova, nanyi msi-
waogope watu wa nchi hiyo,[m]
kwa maana tutawashinda kwa
urahisi.* Ulinzi wao umeondo-
lewa, na Yehova yuko pamoja
nasi.[a] Msiwaogope.”

**10** Hata hivyo, Waisraeli
wote wakasema wapigwe
mawe.[b] Lakini utukufu wa Ye-
hova ukatokea juu ya hema la
mkutano machoni pa Waisrae-
li wote.[c]

**11** Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa: “Watu hawa wa-
taendelea kunidharau mpa-
ka lini,[d] watakataa kuniami-
ni mpaka lini licha ya miuji-
za yote niliyofanya miongoni
mwao?[e] **12** Acha niwapige
kwa ugonjwa hatari* na ku-
wafukuza, na acha nikufanye
wewe kuwa taifa kubwa zai-
di na lenye nguvu zaidi kuliko
wao.”[f]

**13** Lakini Musa akamwa-
mbia Yehova: “Kisha Wa-
misri, ambao kati yao uliwa-
toa watu hawa kwa nguvu
zako, watasikia habari hizo,[g]
**14** nao watawaambia wakaa-
ji wa nchi hii. Wakaaji hao pia
wamesikia kwamba wewe, Ye-
hova, uko miongoni mwa
watu hawa,[h] nawe umewato-
kea uso kwa uso.[i] Wewe ni Ye-
hova, na wingu lako limesi-
mama juu yao, nawe unawa-
tangulia katika nguzo ya wi-
ngu wakati wa mchana na
katika nguzo ya moto wakati
wa usiku.[j] **15** Ukiwaua watu
hawa wote mara moja, ma-
taifa ambayo yamesikia sifa
zako yatasema, **16** ‘Yehova
alishindwa kuwapeleka watu
hawa katika nchi ambayo alia-
pa kuwa angewapa ndiyo sa-
babu aliwachinja nyikani.’[k]
**17** Sasa, Ee Yehova, tafadha-
li, acha nguvu zako kuu zio-
nekane, kama ulivyoahidi uli-
posema, **18** ‘Mimi Yehova,

SURA YA 13
a Amo 2:9
b Kum 1:28; Kum 9:1, 2

SURA YA 14
c Kum 1:32, 33
d Kum 1:27; Zb 106:25
e Zb 78:40
f Hes 14:31; Kum 1:39
g Hes 11:5
h Ne 9:17
i Hes 13:8, 16
j Hes 13:6, 16; Hes 14:30
k Hes 13:26, 27; Kum 1:25; Kum 8:7, 8
l Kut 3:8
m Kum 7:17, 18; Kum 20:3

Safu ya 2
a Kut 33:16; Kum 20:1
b Kut 17:4
c Kut 16:10
d Kut 16:28; Hes 14:22, 23
e Kum 9:23; Ebr 3:19
f Kut 32:10
g Kut 32:12; Eze 20:9
h Kut 15:13, 14; Yos 2:10; Yos 5:1
i Kum 4:12; Kum 5:4
j Kut 13:21; Zb 78:14
k Kum 9:28

**14:9** * Tnn., “wao ni mkate kwetu.”

**14:12** * Au “tauni.”

si mwepesi wa hasira, nina
upendo mwingi mshikamani-
fu,*[a] ninasamehe makosa na
uovu, lakini sikosi kamwe ku-
waadhibu wenye hatia, nina-
waadhibu wana na wajukuu
kufikia kizazi cha tatu na cha
nne kwa sababu ya makosa
ya baba zao.’[b] **19** Tafadha-
li, wasamehe watu hawa dha-
mbi zao kulingana na upendo
wako mwingi mshikamanifu,
kama ambavyo umekuwa uki-
wasamehe tangu walipotoka
Misri mpaka sasa.”[c]

**20** Basi Yehova akasema:
“Nimewasamehe kama uli-
vyoomba.[d] **21** Lakini, kwa
hakika kama niishivyo, du-
nia yote itajaa utukufu wa Ye-
hova.[e] **22** Hata hivyo, haku-
na mtu hata mmoja aliyeo-
na utukufu wangu na miuji-
za[f] niliyofanya nchini Misri
na nyikani ambaye bado
ananijaribu[g] mara hizi kumi
na kukataa kusikiliza sauti
yangu[h] **23** ataiona nchi nili-
yoapa kwamba nitawapa baba
zao. Hakuna mtu hata mmoja
anayenidharau atakayeiona.[i]
**24** Lakini kwa sababu mtu-
mishi wangu Kalebu[j] alikuwa
na roho tofauti naye aliende-
lea kunifuata kwa moyo wote,
kwa hakika nitamwingiza kati-
ka nchi aliyoenda kuipeleleza,
na wazao wake wataimiliki.[k]
**25** Kwa kuwa Waamaleki na
Wakanaani[l] wanaishi bonde-
ni, kesho geukeni mwelekee
nyikani kupitia njia ya Bahari
Nyekundu.”[m]

**26** Kisha Yehova akamwambia
Musa na Haruni: **27** “Umati
huu wa watu waovu utae-
ndelea kuninung’unikia mpa-

14:18 *Au “fadhili nyingi zenye upendo.”

SURA YA 14

a Zb 103:8; Mik 7:18
b Kut 34:6, 7
c Kut 34:9; Zb 78:38
d Yak 5:16
e Zb 72:19; Hab 2:14
f Ne 9:17
g Kut 17:2; Zb 95:9; Zb 106:14; Ebr 3:16
h Zb 81:11
i Hes 26:63, 64; Hes 32:11; Kum 1:35; Zb 95:11; Zb 106:26; Ebr 3:18; Ebr 4:3
j Hes 13:30; Hes 26:65
k Yos 14:9, 14
l Hes 13:29
m Kum 1:40

Safu ya 2

a Kut 16:28; Hes 14:11
b 1Ko 10:6, 10
c Hes 14:2; Hes 26:64; Hes 32:11; Kum 1:35
d Zb 106:26; 1Ko 10:5; Ebr 3:17
e Hes 1:45, 46; Yud 5
f Kut 6:8
g Hes 26:65; Hes 32:11, 12; Kum 1:34-38
h Hes 14:3; Kum 1:39
i Zb 106:24
j Hes 32:13; Yos 14:10
k Kum 1:3; Kum 2:14
l Zb 95:10; Mdo 7:36; Mdo 13:18
m Hes 13:25
n Hes 14:29; Ebr 3:17

ka lini?[a] Nimesikia manung’u-
niko ya Waisraeli juu yangu.[b]
**28** Waambie, ‘“Kwa hakika
kama ninavyoishi,” asema Ye-
hova, “nitawatendea mambo
yaleyale niliyosikia mkisema![c]
**29** Maiti zenu zitaanguka kati-
ka nyika hii,[d] naam, ninyi nyo-
te mlioninung’unikia, kila mtu
aliyeandikishwa mwenye umri
wa kuanzia miaka 20 na zaidi.[e]
**30** Hakuna hata mmoja wenu
atakayeingia katika nchi nili-
yoapa kwamba mtaishi ndani
yake,[f] isipokuwa Kalebu mwa-
na wa Yefune na Yoshua mwa-
na wa Nuni.[g]

**31** “‘“Na watoto wenu ambao
mlisema kwamba watakuwa
mateka,[h] nitawaingiza katika
nchi ambayo mmeikataa, nao
wataijua.[i] **32** Lakini mai-
ti zenu zitaanguka katika nyi-
ka hii. **33** Wana wenu wata-
kuwa wachungaji nyikani kwa
miaka 40,[j] nao lazima wa-
teseke kwa sababu ya mate-
ndo yenu ya kukosa uaminifu*
mpaka mtu wenu wa mwisho
atakapofia nyikani.[k] **34** Mta-
teseka kwa sababu ya mako-
sa yenu kwa miaka 40,[l] sawa
na siku 40[m] ambazo mliipele-
leza nchi, yaani, siku moja
kwa mwaka mmoja, siku moja
kwa mwaka mmoja, kwa maa-
na mtajionea matokeo ya ku-
nipinga mimi.*

**35** “‘“Mimi, Yehova, nimese-
ma. Hivi ndivyo nitakavyoute-
ndea umati huu wa watu wao-
vu, ambao umekusanyika pa-
moja dhidi yangu: Wataishia
humu nyikani, naam, watafia
humu.[n] **36** Wanaume ambao
Musa aliwatuma kuipeleleza
nchi, wakaleta habari mbaya
kuhusu nchi hiyo na kufanya

14:33 *Tnn., “ya ukahaba.” 14:34 *Au “ya kuwa maadui wangu.”

Waisraeli wote wamnung'uni-
kie Musa,[a] **37** naam, wanau-
me hao walioleta habari mba-
ya kuhusu nchi hiyo watauа-
wa mbele za Yehova.[b] **38** La-
kini Yoshua mwana wa Nuni
na Kalebu mwana wa Yefune,
waliokuwa miongoni mwa wa-
naume walioenda kuipelele-
za nchi, ndio watakaoendelea
kuishi.”'”[c]

**39** Musa alipowaambia Wa-
israeli wote maneno hayo,
watu walianza kuombole-
za kwa uchungu mwingi.
**40** Hata waliamka asubuhi na
mapema na kujaribu kupanda
juu mlimani, wakisema: “Tuko
tayari kupanda mpaka maha-
li ambapo Yehova alituambia,
kwa maana tumetenda dha-
mbi.”[d] **41** Lakini Musa aka-
waambia: “Kwa nini mnakiu-
ka agizo la Yehova? Hamta-
fanikiwa. **42** Msipande kwe-
nda huko, kwa sababu Yehova
hayuko pamoja nanyi; mtashi-
ndwa na maadui wenu.[e]
**43** Kwa maana Waamaleki na
Wakanaani watakabiliana na-
nyi huko,[f] nao watawaanga-
miza kwa upanga. Kwa saba-
bu mliacha kumfuata Yeho-
va, Yehova hatakuwa pamoja
nanyi.”[g]

**44** Hata hivyo, kwa kimbe-
lembele wakapanda kuele-
kea mlimani,[h] lakini sandu-
ku la agano la Yehova liliba-
ki katikati ya kambi, na Musa
pia alibaki.[i] **45** Ndipo Waa-
maleki na Wakanaani walioi-
shi kwenye mlima huo wa-
kashuka na kuanza kuwasha-
mbulia, wakawatawanya mpa-
ka Horma.[j]

**15** Yehova akaendelea
kumwambia Musa:
**2** “Waambie hivi Waisraeli:
‘Hatimaye mtakapoingia kati-
ka nchi ninayowapa mwi-
shi ndani yake,[a] **3** na kumto-
lea Yehova dhabihu inayocho-
mwa kwa moto kutoka kati ya
mifugo au kundi—iwe ni dha-
bihu ya kuteketezwa[b] au dha-
bihu ya kutimiza nadhiri
ya pekee au toleo la hiari[c] au
dhabihu mnayotoa wakati wa
sherehe zenu za majira,[d] ili
kumtolea Yehova harufu ina-
yompendeza*[e]— **4** ni lazima
pia mtu anayetoa dhabihu
yake amtolee Yehova sehemu
ya kumi ya kipimo cha efa
moja* ya unga laini[f] uliocha-
nganywa na robo ya hini# ya
mafuta ili iwe toleo la nafaka.
**5** Pia mnapaswa kutoa robo
ya kipimo cha hini ya divai
ili iwe toleo la kinywaji; mtai-
toa pamoja na dhabihu ya ku-
teketezwa[g] au pamoja na dha-
bihu ya kila mwanakondoo
dume. **6** Au mtatoa kondoo
dume pamoja na sehemu mbi-
li za kumi za kipimo cha efa
moja ya unga laini uliocha-
nganywa na sehemu ya tatu
ya hini ya mafuta kwa aji-
li ya toleo la nafaka. **7** Na-
nyi mnapaswa kutoa sehemu
ya tatu ya hini ya divai ili iwe
toleo la kinywaji lenye harufu
inayompendeza* Yehova.

**8** “'Lakini mkimtolea Yeho-
va mnyama dume kutoka kati-
ka mifugo yenu ili awe dhabi-
hu ya kuteketezwa[h] au dhabi-
hu ya kutimiza nadhiri ya pe-
kee[i] au dhabihu za ushirika,[j]
**9** mnapaswa kumtoa mnya-
ma dume huyo pamoja na se-
hemu tatu za kumi za kipi-
mo cha efa moja ya unga lai-

**SURA YA 14**
a Hes 13:32
b 1Ko 10:6, 10; Yud 5
c Hes 14:30; Hes 26:65; Hes 32:11, 12; Kum 1:35, 36; Yos 14:6
d Kum 1:41
e Law 26:14, 17; Kum 1:42
f Hes 13:29
g 2Nya 15:2
h Kum 1:43
i Hes 10:33
j Hes 21:1, 3; Kum 1:44

Safu ya 2

**SURA YA 15**
a Mwa 15:18
b Law 1:2, 3
c Law 7:16; Law 22:18, 19; Law 22:21
d Law 23:4; Hes 28:16; Hes 29:1; Kum 16:13, 16
e Law 1:9
f Kut 29:40; Law 2:1, 11
g Hes 28:6, 7; Hes 28:11, 14
h Law 1:3
i Law 7:16
j Law 3:1, 3; Law 7:11

**15:3, 7** *Au “inayomtuliza.” **15:4** *Sehemu ya kumi ya efa ilikuwa sawa na lita 2.2 au kilogramu 1.3 hivi. Angalia Nyongeza B14. #Hini ilikuwa sawa na lita 3.67. Angalia Nyongeza B14.

ni uliochanganywa na nusu ya hini ya mafuta kwa ajili ya toleo la nafaka.[a] **10** Mnapaswa pia kutoa nusu ya hini ya divai ili iwe toleo la kinywaji[b] linalochomwa kwa moto lenye harufu inayompendeza* Yehova. **11** Hivyo ndivyo mnavyopaswa kumtoa kila ng'ombe dume au kila kondoo dume au kila mwanakondoo dume au mbuzi dume. **12** Haidhuru mnatoa wanyama wangapi, mnapaswa kutoa vitu hivyo pamoja na kila mnyama mnayemtoa, kulingana na idadi yao. **13** Hivyo ndivyo kila Mwisraeli mwenyeji anavyopaswa kutoa dhabihu inayochomwa kwa moto yenye harufu inayompendeza* Yehova.

**14** "'Ikiwa mgeni anayeishi nanyi au mtu mwingine ambaye ameishi pamoja nanyi kwa muda mrefu atatoa pia dhabihu ya kuteketezwa yenye harufu inayompendeza* Yehova, anapaswa kufanya kama mnavyofanya.[c] **15** Ninyi pamoja na mgeni anayeishi miongoni mwenu mtafuata sheria zilezile. Itakuwa amri ya kudumu katika vizazi vyenu vyote. Ninyi pamoja na mgeni mtakuwa sawa mbele za Yehova.[d] **16** Ninyi na mgeni anayeishi miongoni mwenu mtafuata sheria zilezile na amri zilezile.'"*

**17** Yehova akaendelea kumwambia Musa, **18** "Waambie hivi Waisraeli: 'Mtakapoingia katika nchi ninayowapeleka **19** nanyi mle chakula chochote cha* nchi hiyo,[e] mnapaswa kumtolea Yehova kiasi fulani kama mchango. **20** Mtatoa mchango wa mazao ya kwanza[a] ya mikate ya mviringo iliyookwa kwa unga wenu ambao haujakobolewa. Mtautoa kama mchango unaotoka katika uwanja wa kupuria nafaka. **21** Baadhi ya mazao ya kwanza ya unga wenu ambao haujakobolewa mtamtolea Yehova mchango katika vizazi vyenu vyote.

**22** "'Sasa mkifanya kosa, nanyi mkose kushika amri hizi zote ambazo mimi, Yehova, nimempa Musa, **23** mambo yote ambayo mimi, Yehova, nimewaamuru ninyi kupitia Musa katika vizazi vyenu tangu siku ambayo mimi Yehova niliamuru, **24** na ikiwa kosa hilo lilifanywa bila kukusudia na bila kusanyiko lote kujua, basi ni lazima kusanyiko lote litoe dhabihu ya kuteketezwa ya ng'ombe dume mchanga ili iwe harufu inayompendeza* Yehova, pamoja na toleo lake la nafaka na toleo lake la kinywaji kulingana na utaratibu wa kawaida,[b] na pia mwanambuzi mmoja kwa ajili ya dhabihu ya dhambi.[c] **25** Kuhani atatoa dhabihu ya kufunika dhambi ya kusanyiko lote la Waisraeli, nao watasamehewa,[d] kwa sababu lilikuwa kosa, nao walimletea Yehova dhabihu inayochomwa kwa moto na kuleta dhabihu yao ya dhambi mbele za Yehova kwa ajili ya kosa lao. **26** Kusanyiko lote la Waisraeli pamoja na wageni wanaokaa miongoni mwao watasamehewa kosa hilo kwa sababu watu wote walihusika.

**27** "'Mtu yeyote akifanya dhambi bila kukusudia,

---

**15:10, 13, 14, 24** *Au "inayomtuliza." **15:16** *Tnn., "maamuzi yaleyale ya hukumu." **15:19** *Tnn., "mkate wowote wa."

**SURA YA 15**

*a* Law 6:14; Hes 28:11, 12; Hes 29:6
*b* Hes 28:11, 14
*c* Kut 12:49; Law 24:22; Hes 9:14
*d* Law 19:34
*e* Yos 5:11, 12

**Safu ya 2**

*a* Kut 23:19; Law 2:14; Hes 18:8, 12; Kum 26:1, 2; Met 3:9
*b* Hes 15:8-10
*c* Hes 28:15
*d* Law 4:20; Ebr 2:17; 1Yo 2:1, 2

atatoa mbuzi jike wa mwaka
mmoja kwa ajili ya dhabihu
ya dhambi.[a] **28** Kisha kuhani
atatoa dhabihu ili mtu aliye-
tenda dhambi mbele za Yeho-
va bila kukusudia asamehewe
dhambi yake, yaani, atamtolea
dhabihu ya kufunika dhambi
yake, na mtu huyo atasamehe-
wa.[b] **29** Waisraeli wenyeji na
pia wageni wanaoishi miongo-
ni mwao watafuata sheria zi-
lezile zinazomhusu mtu ana-
yetenda kosa bila kukusudia.[c]

**30** "'Lakini mtu anayetenda
kosa kimakusudi,[d] awe ni
mwenyeji au mgeni, anamku-
furu Yehova, naye lazima aua-
we. **31** Kwa kuwa amedha-
rau neno la Yehova na kuvunja
amri yake, ni lazima mtu huyo
auawe.[e] Ataadhibiwa kwa sa-
babu ya kosa lake.'"*[f]

**32** Waisraeli walipokuwa
nyikani, walimkuta mtu fula-
ni akiokota kuni siku ya Saba-
to.[g] **33** Wale waliomkuta aki-
kusanya kuni wakamleta kwa
Musa na Haruni na Waisraeli
wote. **34** Wakamtia kifungo-
ni[h] kwa sababu sheria haiku-
sema waziwazi mtu huyo afa-
nyiwe nini.

**35** Basi Yehova akamwa-
mbia Musa: "Ni lazima mtu
huyo auawe,[i] Waisraeli wote
watampiga mawe nje ya ka-
mbi."[j] **36** Basi Waisraeli wote
wakamtoa nje ya kambi, waka-
mpiga mawe na kumuua, kama
Yehova alivyomwamuru Musa.

**37** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: **38** "Waa-
mbie Waisraeli wajitengenezee
upindo wa nyuzinyuzi kwe-
nye ncha za mavazi yao kati-
ka vizazi vyao vyote, nao wa-
tashona uzi wa bluu juu ya
upindo huo wa nyuzinyuzi.[a]
**39** 'Mnapaswa kutengeneza
upindo huo wa nyuzinyuzi ili
muuone na kukumbuka amri
zote za Yehova na kuzishika.[b]
Msifuate mioyo yenu na ma-
cho yenu, ambayo yanawao-
ngoza kwenye ukahaba wa ki-
roho.[c] **40** Upindo huo utawa-
saidia kukumbuka, nanyi mta-
shika amri zangu zote na kuwa
watakatifu kwangu mimi Mu-
ngu wenu.[d] **41** Mimi ni Yeho-
va Mungu wenu, niliyewatoa
nchini Misri ili nijithibitishe
kuwa Mungu wenu.[e] Mimi ni
Yehova Mungu wenu.'"[f]

**16** Kisha Kora[g] mwana wa
Ishari,[h] mwana wa Ko-
hathi,[i] mwana wa Lawi,[j] akau-
ngana na Dathani na Abira-
mu wana wa Eliabu,[k] na
Oni mwana wa Pelethi, wazao
wa Rubeni.[l] **2** Nao, pamoja
na wanaume 250 Waisraeli,
wakuu wa kusanyiko, wanau-
me maarufu waliowekwa ras-
mi wakaanza kumpinga Musa.
**3** Basi wakakusanyika dhidi
ya[m] Musa na Haruni na ku-
waambia: "Mmetuchosha! Ku-
sanyiko lote ni takatifu,[n] watu
wote, na Yehova yuko miongo-
ni mwao.[o] Basi, kwa nini mna-
jikweza juu ya kutaniko la Ye-
hova?"

**4** Musa aliposikia jambo
hilo, mara moja akaangu-
ka chini kifudifudi. **5** Kisha
akamwambia Kora na watu
wote waliomuunga mkono,
"Asubuhi Yehova ataonyesha
ni nani aliye wake[p] na ni nani
aliye mtakatifu na ni nani ana-
yepaswa kumkaribia,[q] na ye-
yote atakayemchagua[r] ndiye
atakayemkaribia. **6** Fanyeni
hivi: Wewe Kora na wote wa-
naokuunga mkono,[s] chukue-

---

**15:31** * Tnn., "Kosa lake litakuwa juu ya kichwa chake."

SURA YA 15
a Law 4:27, 28
b Law 4:32, 35
c Kut 12:49; Law 24:22; Hes 9:14; Hes 15:15
d Kut 21:14; Kum 17:12; Ebr 10:26, 27
e Ebr 10:28
f Eze 18:20
g Kut 20:9, 10; Kut 35:2; Kum 5:13, 14
h Law 24:11, 12
i Kut 31:14
j Law 24:14

Safu ya 2
a Kum 22:12; Mt 23:5
b Kum 11:18
c Kut 34:15
d Law 11:44; Ro 12:1; 1Pe 1:15
e Mwa 17:8; Kut 29:45; Law 25:38
f Kut 3:15; Kut 6:2, 3

SURA YA 16
g Yud 11
h Kut 6:21
i Kut 6:18
j Kut 6:16
k Hes 26:7-9
l Mwa 46:8
m Hes 12:1, 2; Hes 14:2; Zb 106:16
n Kut 19:6
o Kut 29:45
p 2Ti 2:19
q Kut 28:43; Law 21:6
r Kut 28:1; Hes 17:5; Zb 105:26
s Hes 16:2

ni vyetezo,[a] **7** kesho weke-
ni moto ndani yake na kutia
uvumba juu yake mbele za Ye-
hova, na mtu ambaye Yehova
atamchagua,[b] ndiye mtakati-
fu. Ninyi wana wa Lawi[c] mme-
vuka mpaka!"
**8** Kisha Musa akamwambia
Kora: "Sikilizeni, tafadhali,
ninyi wana wa Lawi. **9** Je,
mnaona ni jambo dogo sana
kwenu kwamba Mungu wa
Israeli amewateua ninyi mio-
ngoni mwa Waisraeli[d] wote na
kuwaruhusu mumkaribie ili
kutumikia katika hema la Ye-
hova la ibada na kusimama
mbele ya Waisraeli wote ili
kuwahudumia,[e] **10** na kuwa-
leta karibu naye ninyi pamo-
ja na ndugu zenu wote, wana
wa Lawi? Je, ni lazima pia
mjaribu kunyakua ukuhani?[f]
**11** Kwa sababu hiyo, wewe na
watu wote wanaokuunga mko-
no mnampinga Yehova. Haru-
ni ni nani hivi kwamba mnu-
ng'unike kumhusu?"[g]
**12** Baadaye Musa akatuma
ujumbe ili Dathani na Abira-
mu[h] wana wa Eliabu waitwe,
lakini wakasema: "Hatutakuja!
**13** Je, unafikiri ni jambo dogo
kututoa katika nchi inayotiri-
rika maziwa na asali ili utuue
nyikani?[i] Sasa, je, unataka ku-
jifanya kiongozi mwenye mam-
laka kamili juu yetu?* **14** Isi-
toshe, hujatuleta katika nchi
yoyote inayotiririka maziwa
na asali[j] wala kutupatia uri-
thi wa mashamba au shamba
la mizabibu. Je, unataka kuto-
boa macho ya watu hawa? Sisi
hatutakuja!"
**15** Basi Musa akakasirika
sana na kumwambia Yehova:
"Usikubali toleo lao la nafaka.
Sijachukua hata punda mmoja
kutoka kwao, wala sijamdhuru
mtu yeyote kati yao."[a]
**16** Kisha Musa akamwa-
mbia Kora: "Kesho, fika mbe-
le za Yehova, wewe pamoja na
watu wote wanaokuunga mko-
no, wewe na watu hao pamo-
ja na Haruni. **17** Kila mmo-
ja wenu anapaswa kuchu-
kua chetezo chake na kuwe-
ka uvumba juu yake, na kila
mmoja atapeleka chetezo cha-
ke mbele za Yehova, vyete-
zo 250, pia wewe na Haruni
mtapeleka kila mmoja chetezo
chake." **18** Basi kila mmoja
wao akachukua chetezo cha-
ke, akaweka moto na uvumba
juu yake na kusimama kwenye
mlango wa hema la mkutano
pamoja na Musa na Haruni.
**19** Kora alipokuwa amewaku-
sanya watu wote waliomuu-
nga mkono[b] kwenye mlango
wa hema la mkutano ili ku-
mpinga Musa na Haruni, utu-
kufu wa Yehova ukawatokea
watu wote waliokusanyika.[c]
**20** Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa na Haruni,
**21** "Jitengeni na kikundi hiki,
ili nikiangamize mara moja."[d]
**22** Ndipo Musa na Haruni wa-
kaanguka chini kifudifudi na
kusema: "Ee Mungu, Mungu
wa roho ya watu wote,*[e] je,
dhambi ya mtu mmoja ikufa-
nye uwakasirikie watu wote
waliokusanyika?"[f]
**23** Basi Yehova akamwa-
mbia Musa, **24** "Waambie
hivi watu wote: 'Ondokeni ka-
ribu na mahema ya Kora, Da-
thani, na Abiramu!'"[g]
**25** Kisha Musa akaondoka
na kwenda kwa Dathani na
Abiramu, na wazee[h] wa

**SURA YA 16**
a Law 10:1
b Hes 3:10
c Hes 16:1
d Hes 3:9, 41
e Hes 1:53; Hes 3:6; Hes 4:4; Kum 10:8
f Flp 2:3
g Kut 16:8; Zb 106:16
h Hes 16:1
i Kut 16:3; Hes 14:28, 29
j Kut 3:8; Law 20:24

**Safu ya 2**
a 1Sa 12:1, 3; Mdo 20:33; 2Ko 7:2
b Hes 16:2
c Hes 12:5; Hes 14:10
d Hes 3:10, 38; Hes 16:45
e Ayu 12:10; Mhu 3:19; Mhu 12:7
f Mwa 18:23
g Hes 16:1, 2
h Hes 11:16

**16:13** * Au "kupiga ubwana juu yetu."

**16:22** * Tnn., "roho za miili yote."

Israeli wakaenda pamoja
naye. 26 Musa akawaambia
hivi watu wote: “Tafadhali,
ondokeni karibu na mahema
ya watu hawa waovu wala msi-
guse kitu chochote ambacho
ni mali yao, msije mkafagiliwa
mbali kwa sababu ya dhambi
yao yote.” 27 Mara moja wa-
kaondoka karibu na mahema
ya Kora, Dathani, na Abiramu,
wakaondoka kila upande, ki-
sha Dathani na Abiramu wa-
katoka nje, wakasimama kwe-
nye mlango wa mahema yao
pamoja na wake zao, wana
wao, na watoto wao wa-
changa.

28 Halafu Musa akasema:
“Hivi ndivyo mtakavyojua
kwamba Yehova amenituma
nifanye mambo haya yote, na
kwamba sijayatunga moyoni
mwangu:* 29 Watu hawa wa-
kifa kama wanavyokufa wana-
damu wengine wote na kua-
dhibiwa kama wanadamu we-
ngine wote, basi Yehova
hajanituma.[a] 30 Lakini Ye-
hova akiwatendea jambo lisi-
lo la kawaida, ardhi ifunguke*
na kuwameza watu hawa pa-
moja na vitu vyao vyote, nao
waingie Kaburini# wakiwa hai,
mtajua kwa hakika kwamba
wamemdharau Yehova.”

31 Mara tu alipomaliza ku-
sema maneno hayo yote,
ardhi ikafunguka chini yao.[b]
32 Naam, dunia ikafunguka*
na kuwameza watu hao pamo-
ja na familia zao na watu wote
wa Kora[c] na mali zao zote.
33 Kwa hiyo watu hao pamoja
na watu wao wote wakaingia
Kaburini# wakiwa hai, dunia
ikawafunika, nao wakaanga-
mia kutoka kati ya kutaniko.[a]
34 Waisraeli wote walioku-
wa wamewazunguka walipo-
sikia vilio vyao wakakimbia
wakisema: “Tunaogopa dunia
itatumeza!” 35 Kisha moto
ukashuka kutoka kwa Yehova[b]
na kuwateketeza wale wanau-
me 250 waliokuwa wakifukiza
uvumba.[c]

36 Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa, 37 “Mwambie
Eleazari mwana wa kuhani Ha-
runi achukue vyetezo[d] hivyo
kutoka motoni kwa sababu ni
vitakatifu. Mwambie pia auta-
wanye moto huo mbali kidogo
na mahali hapo. 38 Vyetezo
vya wanaume waliouawa kwa
sababu ya dhambi yao vinapa-
swa kunyooshwa ili viwe ma-
bamba membamba ya kufuni-
ka madhabahu,[e] kwa sababu
walivipeleka mbele za Yehova,
navyo vikawa vitakatifu. Vina-
paswa kuwa onyo kwa Wais-
raeli.”[f] 39 Basi kuhani Elea-
zari akachukua vyetezo vya
shaba vilivyoletwa na wale wa-
naume waliokuwa wameteke-
tezwa, akavipiga na kuvinyoo-
sha ili vifunike madhabahu,
40 kama Yehova alivyomwa-
mbia kupitia Musa. Viliwaku-
mbusha Waisraeli kwamba
mtu yeyote asiye na idhini*
ambaye si mzao wa Haruni ha-
paswi kukaribia madhabahu ili
kumfukizia Yehova[g] uvumba
na kwamba mtu yeyote asiwe
kama Kora na wale waliomuu-
nga mkono.[h]

41 Siku iliyofuata, kusanyi-
ko lote la Waisraeli likaanza
kumnung’unikia Musa na Ha-
runi,[i] likisema: “Ninyi wawi-

**16:28** *Au “si matakwa yangu mwenyewe.” **16:30** *Tnn., “ifungue kinywa chake.” **16:30, 33** #Au “Sheoli.” Angalia Kamusi, uku. 2012. **16:32** *Tnn., “ikafungua kinywa chake.”

**16:40** *Tnn., “mgeni yeyote.”

SURA YA 16
a Kum 18:21, 22
b Hes 26:10; Kum 11:6; Zb 106:17
c Kut 6:24; Hes 26:11; 1Nya 6:31, 37

Safu ya 2
a Yud 11
b Law 10:1, 2; Hes 11:1
c Hes 16:17; Hes 26:10; Zb 106:18
d Hes 16:6, 7
e Kut 38:1
f Hes 16:5; Hes 17:10
g Hes 3:10; Hes 18:7; 2Nya 26:16-18
h Zb 106:17; Yud 11
i Hes 14:2

li mmewaua watu wa Yeho-
va.” **42** Watu wote walipoku-
wa wamekusanyika dhidi ya
Musa na Haruni, waligeuka
kuelekea hema la mkutano,
na tazama! wingu lilifunika
hema hilo, na utukufu wa Ye-
hova ukaanza kuonekana.[a]

**43** Musa na Haruni wakae-
nda mbele ya hema la mkuta-
no,[b] **44** na Yehova akamwa-
mbia Musa, **45** “Ninyi wa-
naume, jitengeni na kusanyi-
ko hili ili niliangamize mara
moja.”[c] Ndipo Musa na Haru-
ni wakaanguka chini kifudifu-
di.[d] **46** Kisha Musa akamwa-
mbia Haruni, “Chukua chete-
zo uweke moto ndani yake ku-
toka katika madhabahu[e] na
uweke uvumba juu yake, nawe
uende haraka kwao na kuu-
fukiza ili dhambi yao ifuni-
kwe,[f] kwa sababu Yehova
amekasirika. Pigo limeanza!”
**47** Mara moja Haruni akachu-
kua chetezo, kama Musa ali-
vyomwambia, akakimbia kati-
kati ya kusanyiko hilo, na pigo
lilikuwa limeanza kuwaathiri
watu. Basi akaweka uvumba
juu ya chetezo, akaanza kuu-
fukiza ili dhambi yao ifuni-
kwe. **48** Akaendelea kusima-
ma katikati ya watu walioku-
fa na walio hai, hatimaye pigo
hilo likaisha. **49** Watu walio-
kufa kutokana na pigo hilo
walikuwa 14,700, bila kuwahe-
sabu wale waliokufa kwa sa-
babu ya Kora. **50** Mwishowe
Haruni aliporudi kwa Musa
kwenye mlango wa hema la
mkutano, pigo hilo lilikuwa li-
mekomeshwa.

**17** Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa, **2** “Zungu-
mza na Waisraeli na uchu-
kue kutoka kwao fimbo moja
kwa ajili ya kila kabila, kuto-
ka kwa wakuu wa kila kabi-
la,[a] jumla ya fimbo 12. Andi-
ka jina la kila mmoja wao kwe-
nye fimbo yake. **3** Unapaswa
kuandika jina la Haruni kwe-
nye fimbo ya Lawi, kwa saba-
bu kuna fimbo moja kwa aji-
li ya kiongozi wa kila kabila.
**4** Ziweke fimbo hizo ndani ya
hema la mkutano mbele ya
sanduku la Ushahidi,[b] mahali
ambapo mimi hukutokea kwa
ukawaida.[c] **5** Na fimbo ya
mtu nitakayemchagua[d] itachi-
pua, nami nitakomesha manu-
ng’uniko ya Waisraeli dhidi ya-
ngu,[e] ambayo pia wanakunu-
ng’unikia.”[f]

**6** Basi Musa akazungumza
na Waisraeli, na wakuu wao
wote wakampa fimbo—fimbo
moja kutoka kwa kila mkuu
wa kabila, fimbo 12—nayo
fimbo ya Haruni ilikuwa kati
ya fimbo zao. **7** Kisha Musa
akaziweka fimbo hizo mbe-
le za Yehova katika hema la
Ushahidi.

**8** Siku iliyofuata, Musa ali-
poingia katika hema la Usha-
hidi, aliona fimbo ya Haru-
ni ya kabila la Lawi imeto-
keza matumba nayo ilikuwa
ikichanua maua na kuzaa ma-
tunda ya lozi yaliyoiva. **9** Ki-
sha Musa akazichukua fimbo
zote kutoka mbele za Yeho-
va na kuzileta mbele ya Wa-
israeli wote. Wakazitaza-
ma na kila mkuu akachukua
fimbo yake.

**10** Halafu Yehova akamwa-
mbia Musa, “Irudishe fimbo
ya Haruni[g] mbele ya sa-
nduku la Ushahidi ili iwekwe
kuwa onyo[h] kwa wana wa kua-
si,[i] ili manung’uniko yao dhi-
di yangu yakome na ili wasife.”
**11** Mara moja Musa akafanya

**SURA YA 16**

*a* Kut 16:7
Hes 14:10
Hes 16:19

*b* Hes 20:2, 6

*c* Kut 23:20, 21
1Ko 10:6, 10

*d* Hes 16:21, 22

*e* Law 6:12

*f* Kut 34:9
Hes 8:19

**Safu ya 2**

**SURA YA 17**

*a* Hes 1:4, 16

*b* Kut 34:29

*c* Kut 25:22
Kut 30:36
Law 16:2

*d* Hes 16:5

*e* Hes 11:1
Hes 14:27
Hes 16:11
1Ko 10:6, 10

*f* Hes 14:2
Hes 16:13, 41

*g* Ebr 9:4

*h* Hes 16:38

*i* Kum 9:7
Kum 31:27

kama Yehova alivyomwamuru. Hivyo ndivyo alivyofanya.

**12** Kisha Waisraeli wakamwambia Musa, "Sasa tutakufa, bila shaka tutaangamia, sisi sote tutaangamia! **13** Hata mtu yeyote atakayekaribia hema la Yehova la ibada atakufa![a] Je, ni lazima sote tufe kwa njia hiyo?"[b]

**18** Kisha Yehova akamwambia Haruni, "Wewe na wana wako na ukoo wako* mtawajibika ikiwa kosa lolote litafanywa dhidi ya mahali patakatifu,[c] na wewe na wana wako mtawajibika ikiwa kosa lolote litafanywa dhidi ya ukuhani wenu.[d] **2** Pia walete ndugu zako wa kabila la Lawi, kabila la mababu zako, ili wajiunge nawe na kukuhudumia wewe[e] pamoja na wanao mbele ya hema la Ushahidi.[f] **3** Wanapaswa kutimiza majukumu utakayowapa na utumishi wa hema lote.[g] Hata hivyo, hawapaswi kukaribia vyombo vya mahali patakatifu na madhabahu, ili wewe pamoja nao msife.[h] **4** Watajiunga nawe na kutimiza majukumu yao kuhusiana na hema la mkutano na utumishi wote katika hema hilo, na mtu yeyote asiye na idhini* hapaswi kuwakaribia ninyi.[i] **5** Ni lazima mtimize majukumu yenu ya mahali patakatifu[j] na madhabahu,[k] ili ghadhabu[l] yangu isije tena juu ya Waisraeli. **6** Mimi mwenyewe nimewachukua ndugu zenu, Walawi, kutoka miongoni mwa Waisraeli na kuwakabidhi ninyi kama zawadi.[m] Wamekabidhiwa kwa Yehova ili watumikie katika hema la mkutano.[a] **7** Wewe na wanao mna wajibu wa kufanya kazi za ukuhani zinazohusu madhabahu na vitu vilivyo nyuma ya pazia,[b] nanyi mtatimiza utumishi huo.[c] Nimewapa utumishi wa ukuhani kama zawadi, na mtu yeyote asiye na idhini* atakayekaribia mahali patakatifu anapaswa kuuawa."[d]

**8** Yehova akaendelea kumwambia Haruni: "Mimi mwenyewe nilikuweka usimamie michango ninayoletewa.[e] Nimekupa wewe na wanao sehemu ya vitu vyote vitakatifu vinavyotolewa kama mchango na Waisraeli ili viwe posho yenu ya kudumu.[f] **9** Hivi ndivyo vitakavyokuwa vitu vyenu kutoka katika matoleo yote matakatifu kabisa yanayochomwa kwa moto: matoleo yao yote, kutia ndani matoleo yao ya nafaka[g] na dhabihu zao za dhambi[h] na dhabihu zao za hatia[i] wanazoniletea. Ni vitu vitakatifu kabisa kwako na wanao. **10** Mtavila vitu hivyo mahali patakatifu zaidi.[j] Kila mwanamume anaweza kuvila. Vitakuwa vitu vitakatifu kwenu.[k] **11** Vitu hivi pia vitakuwa vyenu: zawadi ambazo Waisraeli wanatoa kuwa mchango[l] pamoja na matoleo yao yote ya kutikiswa.[m] Nimekupa wewe na wanao na mabinti wako vitu hivyo ili viwe posho yenu ya kudumu.[n] Kila mtu aliye safi katika nyumba yako anaweza kula.[o]

**12** "Mafuta yote bora na divai yote mpya na nafaka, mazao yao ya kwanza,[p] ambayo wanampa Yehova, ninakupa wewe.[q] **13** Mazao yote ya kwanza yaliyokomaa ya ardhi yao, ambayo watamletea Ye-

18:1 * Yaani, ukoo wa upande wa baba.
18:4, 7 * Tnn., "mgeni yeyote," yaani, mtu ambaye si wa familia ya Haruni.

SURA YA 17
a Hes 1:51; Hes 18:4, 7
b Hes 16:49

SURA YA 18
c Kut 25:8; Law 21:10-12
d Kut 28:38; Law 22:9; Hes 18:23
e Hes 3:6; Hes 8:22; Hes 16:9
f Hes 1:53
g Hes 3:25, 26; Hes 3:30, 31; Hes 3:36, 37
h Hes 4:15, 20; Hes 16:39, 40
i Hes 1:51; Hes 3:10
j Law 24:2, 3; Hes 3:32
k Kut 30:7
l Hes 16:46
m Hes 3:9, 12; Hes 8:15, 16

Safu ya 2
a Hes 8:19
b Law 16:2, 12; Ebr 9:3, 7
c 1Sa 2:28; Ebr 5:4
d Hes 3:10; Hes 16:39, 40
e Kut 23:19; Law 27:28, 30; Hes 18:11, 26
f Law 7:34; Hes 5:9
g Law 2:3
h Law 5:11, 12; Law 6:25, 26
i Law 7:1, 7
j Kut 29:32; Law 6:14, 16; Law 10:12, 13
k Law 6:18; Law 7:1, 6; Law 14:13; Law 21:22
l Hes 15:20; Eze 44:30
m Kut 29:27; Law 7:34
n Law 10:14; Kum 18:3
o Law 22:4-6
p Met 3:9
q Law 2:14; Kum 18:4

hova, yatakuwa yako.[a] Kila
mtu aliye safi katika nyumba
yako anaweza kula.
**14** “Kila kitu kilichotolewa
kwa ajili yangu* katika Israeli
kinapaswa kuwa chako.[b]
**15** “Kila mzaliwa wa kwa-
nza wa viumbe wote walio
hai,[c] ambaye watanitolea
mimi Yehova, awe ni mwana-
damu au mnyama, anapa-
swa kuwa wako. Hata hivyo,
ni lazima uwakomboe waza-
liwa wa kwanza wa wanada-
mu,[d] na unapaswa pia ku-
wakomboa wazaliwa wa kwa-
nza wa wanyama wasio safi.[e]
**16** Unapaswa kumkomboa
mzaliwa wa kwanza kwa bei
ya ukombozi akiwa na umri
wa kuanzia mwezi mmoja na
zaidi, kwa thamani iliyokadiri-
wa ya shekeli tano za fedha,*[f]
kulingana na shekeli ya kawai-
da ya mahali patakatifu.# Ni
gera 20.△ **17** Lakini hupaswi
kumkomboa[g] ng’ombe dume
ambaye ni mzaliwa wa kwanza
au mwanakondoo dume amba-
ye ni mzaliwa wa kwanza au
mbuzi ambaye ni mzaliwa wa
kwanza. Hao ni watakatifu.
Unapaswa kunyunyiza damu
yao kwenye madhabahu,[h] na
mafuta yao unapaswa kuyate-
keteza ili yafuke moshi yaki-
wa dhabihu inayochomwa
kwa moto yenye harufu inayo-
mpendeza* Yehova.[i] **18** Nya-
ma yao itakuwa yako. Itaku-
wa yako sawa na kidari cha to-

**18:14** *Yaani, kila kitu kilichofanywa kuwa kitakatifu kwa Mungu kwa kuwa hakiwezi kukombolewa au kuchukuliwa tena. **18:16** *Shekeli moja ilikuwa na uzito wa gramu 11.4. Angalia Nyongeza B14. #Au “shekeli takatifu.” △Gera moja ilikuwa na uzito wa gramu 0.57. Angalia Nyongeza B14. **18:17** *Au “inayomtuliza.”

leo la kutikiswa na mguu wa
kulia.[a] **19** Michango yote mi-
takatifu ambayo Waisraeli wa-
tamchangia Yehova,[b] nimeku-
pa wewe na wanao na mabi-
nti wako, ili iwe posho yenu ya
kudumu.[c] Ni agano la chumvi
linalodumu* mbele za Yehova
kwa ajili yako na wazao wako.”
**20** Yehova akaendelea ku-
mwambia Haruni: “Hutaku-
wa na urithi katika nchi yao,
wala hutakuwa na sehemu ya*
ardhi miongoni mwao.[d] Mimi
ni fungu lako na urithi wako
miongoni mwa Waisraeli.[e]
**21** “Ona kwamba nimewa-
pa wana wa Lawi kila se-
hemu ya kumi[f] katika Israe-
li iwe urithi wao kwa saba-
bu ya utumishi wao, utumishi
wa hema la mkutano. **22** Wa-
israeli wasikaribie tena hema
la mkutano ili wasitende dha-
mbi na kufa. **23** Ni Walawi tu
watakaotumikia katika hema
la mkutano, na ndio watakao-
wajibika kwa ajili ya mako-
sa yao.[g] Ni sheria ya kudu-
mu katika vizazi vyenu vyote
kwamba hawapaswi kuchukua
urithi miongoni mwa Waisrae-
li.[h] **24** Kwa maana nimewa-
pa Walawi sehemu ya kumi
ambayo Waisraeli wananitolea
mchango, mimi Yehova, ili iwe
urithi wao. Ndiyo sababu ni-
mewaambia, ‘Hawapaswi ku-
chukua urithi miongoni mwa
Waisraeli.’”[i]
**25** Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa, **26** “Unapaswa
kuwaambia hivi Walawi: ‘Mta-
pokea kutoka kwa Waisrae-
li sehemu ya kumi ambayo ni-
mewapa ninyi kutoka kwao
ili iwe urithi wenu,[j] nanyi

**18:19** *Yaani, agano linalodumu na lisilobadilika. **18:20** *Au “fungu la.”

**SURA YA 18**
a Kut 23:19
b Law 27:21, 28
c Kut 13:2; Law 27:26; Hes 3:13
d Kut 13:13
e Kut 34:20; Law 27:27
f Law 27:6
g Kut 22:30; Kum 15:19
h Law 17:11
i Law 3:16

**Safu ya 2**
a Kut 29:26; Law 7:31, 34
b Kut 23:19; Hes 15:18, 19; Hes 18:11, 26; Hes 31:28, 29
c 2Nya 31:4
d Hes 26:62, 63; Kum 10:9; Kum 14:27; Yos 14:3
e Kum 18:1, 2; Yos 18:7; Eze 44:28
f Law 27:30; Ne 10:37; Ne 12:44; Ebr 7:5
g Hes 3:6, 7; Hes 18:1
h Yos 13:33
i Kum 10:9
j Hes 18:21; Kum 12:19

mnapaswa kumtolea Yehova
mchango wa sehemu ya kumi
kutoka katika sehemu hiyo ya
kumi.[a] **27** Sehemu hiyo ita-
hesabiwa kuwa mchango
wenu, itaonwa kama nafaka
kutoka katika uwanja wa ku-
puria[b] au divai yote inayoto-
ka katika shinikizo la divai
au mafuta yote yanayotoka
katika shinikizo la mafuta.
**28** Kwa njia hiyo mtamtolea
Yehova mchango kutoka kati-
ka sehemu zote za kumi mna-
zopokea kutoka kwa Waisrae-
li, na kutoka kwa sehemu hizo
mnapaswa kumtolea Yehova
mchango na kumpa kuhani
Haruni. **29** Mtamtolea Yeho-
va michango yote kutoka kati-
ka zawadi bora zaidi mnazo-
pokea,[c] ambazo ni takatifu.’

**30** “Nawe unapaswa kuwaa-
mbia, ‘Mnapotoa vitu bora
zaidi kutoka katika zawadi
hizo kuwa mchango, mchango
huo wa Walawi utaonwa kama
nafaka kutoka katika uwanja
wa kupuria na kama divai ina-
yotoka katika shinikizo la di-
vai au mafuta yanayotoka ka-
tika shinikizo la mafuta.
**31** Ninyi na familia zenu mna-
weza kula vitu hivyo maha-
li popote kwa sababu ni mali-
po kwa ajili ya utumishi
wenu katika hema la mkuta-
no.[d] **32** Hamtakuwa na hatia
ya dhambi maadamu mnani-
tolea vitu bora kutoka katika
zawadi hizo, nanyi hampaswi
kuchafua vitu vitakatifu vya
Waisraeli, msije mkafa.’”[e]

**19** Yehova akamwambia
tena Musa na Haru-
ni, **2** “Hii ndiyo sheria amba-
yo mimi Yehova nimeamuru,
‘Waambieni Waisraeli wawale-
tee ng’ombe mwekundu amba-
ye hana kasoro yoyote[a] na
ambaye hajawahi kufungwa
nira. **3** Mtampa kuhani Elea-
zari ng’ombe huyo, naye ata-
mpeleka nje ya kambi na ku-
chinjwa mbele yake. **4** Kisha
kuhani Eleazari atachukua
kwa kidole chake kiasi kidogo
cha damu ya ng’ombe huyo na
kuinyunyiza mara saba kuele-
kea upande wa mbele wa
hema la mkutano.[b] **5** Kisha
ng’ombe huyo atateketezwa
mbele ya macho yake. Ngozi
yake na nyama yake na damu
yake pamoja na mavi yake ya-
tateketezwa.[c] **6** Halafu ku-
hani atachukua tawi la mwe-
rezi, tawi la hisopo,[d] na ki-
tambaa chekundu na kutupa
vitu hivyo katika moto unao-
mteketeza ng’ombe huyo.
**7** Kisha kuhani atafua mava-
zi yake na kuoga kwenye maji,
halafu anaweza kurudi kambi-
ni; lakini kuhani huyo hataku-
wa safi mpaka jioni.

**8** “‘Mtu aliyemteketeza ng’o-
mbe huyo atafua mavazi yake
na kuoga kwenye maji, naye
hatakuwa safi mpaka jioni.

**9** “‘Mtu aliye safi atayaku-
sanya majivu ya ng’ombe
huyo[e] na kuyapeleka maha-
li safi nje ya kambi, yatahifa-
dhiwa na Waisraeli ili yatumi-
we kutengenezea maji ya ku-
takasa.[f] Ni dhabihu ya dha-
mbi. **10** Yule anayekusanya
majivu ya ng’ombe huyo ata-
fua mavazi yake, na hataku-
wa safi mpaka jioni.

“‘Hiyo itakuwa sheria ya ku-
dumu kwa Waisraeli na wage-
ni wanaoishi miongoni mwao.[g]
**11** Mtu yeyote anayemgusa
mtu aliyekufa* hatakuwa safi

SURA YA 18
a Ne 10:38
b Hes 15:20
c Hes 18:8, 12
d 1Ko 9:13
e Law 22:2, 15

Safu ya 2

SURA YA 19
a Law 22:20; Mal 1:14
b Ebr 9:13, 14
c Law 4:11, 12
d Zb 51:7
e Ebr 9:13, 14
f Hes 19:13, 21
g Kut 12:49; Law 24:22; Hes 15:15

**19:11** *Au “nafsi iliyokufa ya mwanadamu yeyote.” Angalia Kamusi, uku. 2012.

kwa siku saba.[a] **12** Mtu huyo anapaswa kujitakasa kwa maji hayo siku ya tatu, na siku ya saba atakuwa safi. Lakini asipojitakasa siku ya tatu, hatakuwa safi siku ya saba. **13** Mtu yeyote anayemgusa mtu aliyekufa lakini hajitakasi amechafua hema la Yehova la ibada,[b] na ni lazima mtu huyo auawe kutoka katika Israeli.[c] Kwa sababu hajanyunyiziwa maji ya kutakasa,[d] ataendelea kuwa mchafu. Yeye bado ni mchafu.

**14** "'Hii ndiyo sheria kuhusu mtu anayefia ndani ya hema: Kila mtu anayeingia katika hema hilo na kila mtu aliyekuwa ndani ya hema hilo wakati huo, hatakuwa safi kwa siku saba. **15** Kila chombo kilichofunuliwa ambacho kifuniko chake hakijafungwa kwa kamba si safi.[e] **16** Kila mtu aliye uwanjani anayemgusa mtu aliyeuawa kwa upanga au maiti au mfupa wa mtu au kaburi hatakuwa safi kwa siku saba.[f] **17** Kwa ajili ya mtu huyo asiye safi, watachukua majivu ya dhabihu ya dhambi iliyoteketezwa na kuyamiminia maji ya kijito katika chombo. **18** Kisha mtu aliye safi[g] atachukua tawi la hisopo[h] na kulichovya ndani ya maji hayo na kunyunyizia hema na vyombo vyote na watu waliokuwa ndani ya hema hilo na mtu aliyegusa mfupa au mtu aliyeuawa au maiti au kaburi. **19** Siku ya tatu na siku ya saba, mtu aliye safi atamnyunyizia maji hayo mtu asiye safi na kumtakasa dhambi yake siku ya saba;[i] kisha atafua mavazi yake na kuoga kwenye maji, naye atakuwa safi jioni.

**20** "'Lakini mtu asiye safi ambaye hatajitakasa ni lazima auawe kutoka kutanikoni[a] kwa sababu amechafua mahali patakatifu pa Yehova. Kwa kuwa hakunyunyiziwa maji ya kutakasa, yeye si safi.

**21** "'Hii itakuwa sheria ya kudumu kwa ajili yao: Yule anayenyunyiza maji ya kutakasa[b] anapaswa kufua mavazi yake, na yule anayegusa maji ya kutakasa hatakuwa safi mpaka jioni. **22** Kitu chochote kinachoguswa na mtu asiye safi hakitakuwa safi, na mtu anayekigusa hatakuwa safi mpaka jioni.'"[c]

**20** Katika mwezi wa kwanza, Waisraeli wote walifika katika nyika ya Zini, wakaanza kukaa Kadeshi.[d] Miriamu[e] akafa na kuzikwa huko.

**2** Mahali hapo hapakuwa na maji kwa ajili ya Waisraeli,[f] basi wakakusanyika dhidi ya Musa na Haruni. **3** Watu wakagombana na Musa[g] wakisema: "Laiti tungekufa ndugu zetu walipokufa mbele za Yehova! **4** Kwa nini mmeleta kutaniko la Yehova katika nyika hii ili sisi na mifugo yetu tufie humu?[h] **5** Na kwa nini mlitutoa Misri na kutuleta mahali hapa paovu?[i] Huku hakuna mbegu na tini na mizabibu na makomamanga, wala hakuna maji ya kunywa."[j] **6** Basi Musa na Haruni wakatoka mbele yao na kwenda kwenye mlango wa hema la mkutano, wakaanguka chini kifudifudi, na utukufu wa Yehova ukaanza kuwatokea.[k]

**7** Kisha Yehova akamwambia Musa, **8** "Ichukue ile fimbo, kisha wewe na Haruni ndugu yako muwakusanye

**SURA YA 19**

a Law 21:1, 11; Hes 5:2; Hes 6:9; Hes 9:6; Hes 31:19
b Law 15:31
c Law 22:3; Ebr 10:28
d Hes 19:9
e Law 11:31, 32
f Hes 19:11; Hes 31:19
g Hes 19:9
h Zb 51:7
i Law 14:9; Hes 19:12; Hes 31:19

**Safu ya 2**

a Hes 19:13
b Hes 19:18; Ebr 9:9, 10; Ebr 9:13, 14
c Law 15:4, 5

**SURA YA 20**

d Hes 13:26; Hes 20:22; Hes 33:36; Kum 2:14
e Kut 15:20; Hes 26:59; Mik 6:4
f Kut 17:1
g Kut 17:2
h Kut 14:11; Kut 17:3; Hes 16:13, 14; Hes 21:5
i Kum 8:14, 15
j Kum 8:7, 8
k Kut 16:10; Hes 14:10

watu wote, halafu uzungumze na mwamba mbele ya macho yao ili utoe maji, nawe utatoa maji katika mwamba huo na kuwapa watu wote pamoja na mifugo yao maji ya kunywa.”[a]

**9** Kwa hiyo, Musa akachukua fimbo kutoka mbele za Yehova,[b] kama Alivyomwamuru. **10** Basi Musa na Haruni wakawakusanya watu wote mbele ya mwamba huo, akawaambia, “Sikilizeni sasa, enyi waasi! Je, ni lazima tuwatolee maji katika mwamba huu?”[c] **11** Ndipo Musa akainua mkono wake na kuupiga mwamba huo mara mbili kwa fimbo yake, na maji mengi yakaanza kububujika, watu wakaanza kunywa pamoja na mifugo yao.[d]

**12** Baadaye Yehova akamwambia hivi Musa na Haruni: “Kwa sababu hamkuonyesha kwamba mna imani kwangu na kunitakasa mbele ya Waisraeli, hamtawaingiza watu hawa katika nchi ambayo nitawapa.”[e] **13** Hayo ndiyo maji ya Meriba,*[f] mahali ambapo Waisraeli waligombana na Yehova, naye akawathibitishia kwamba yeye ni mtakatifu.

**14** Kisha Musa akawatuma wajumbe kutoka Kadeshi ili waende kwa mfalme wa Edomu,[g] wamwambie: “Ndugu yako Israeli[h] anasema hivi: ‘Unajua vizuri matatizo yote tuliyopata. **15** Baba zetu walienda Misri,[i] nasi tuliishi Misri kwa miaka mingi,*[j] nao Wamisri walitutesa sisi na baba zetu.[k] **16** Mwishowe tulimlilia Yehova,[l] naye akasikia kilio chetu na kumtuma malaika;[a] akatutoa Misri, na sasa tuko hapa Kadeshi, jiji linalopakana na eneo lako. **17** Tafadhali turuhusu tupite katika nchi yako. Hatutapita katika mashamba yenu au shamba lolote la mizabibu, nasi hatutakunywa maji ya kisima chochote. Tutafuata Barabara ya Mfalme bila kugeuka kulia au kushoto mpaka tutakapokuwa tumepita katika eneo lako.’”[b]

**18** Hata hivyo, mfalme wa Edomu akamwambia, “Usipite katika eneo letu. Ukipita, nitatoka na kukushambulia kwa upanga.” **19** Basi Waisraeli wakamwambia, “Tutafuata barabara kuu, na ikiwa sisi na mifugo yetu tutakunywa maji yako, tutalipa.[c] Sisi tunataka tu kupita kwa miguu, hatutaki kitu kingine chochote.”[d] **20** Lakini bado akasema, “Hamtapita.”[e] Ndipo mfalme wa Edomu akatoka ili kumshambulia akiwa na watu wengi na jeshi lenye nguvu.* **21** Basi mfalme wa Edomu akakataa kuwaruhusu Waisraeli wapite katika eneo lake; kwa hiyo Waisraeli wakageuka na kumwacha.[f]

**22** Waisraeli wote wakaondoka Kadeshi na kufika kwenye Mlima Hori.[g] **23** Kisha Yehova akamwambia hivi Musa na Haruni kwenye Mlima Hori karibu na mpaka wa nchi ya Edomu: **24** “Haruni atakufa na kuzikwa kama watu wake walivyozikwa.*[h] Hataingia katika nchi nitakayowapa Waisraeli, kwa sababu ninyi wawili mliasi agi-

**20:13** *Maana yake “Kugombana.”
**20:15** *Tnn., “siku nyingi.”

**20:20** *Tnn., “mkono wenye nguvu.”
**20:24** *Tnn., “atakusanywa kwa watu wake.” Huu ni msemo wa kishairi unaorejelea kifo.

**SURA YA 20**

*a* Kut 17:5, 6; Zb 78:15; Zb 105:41; Zb 114:8; Isa 48:21
*b* Kut 7:12, 19; Hes 17:10
*c* Zb 106:32, 33
*d* 1Ko 10:1, 4
*e* Hes 27:12-14; Kum 1:37; Kum 3:26; Kum 32:51, 52; Kum 34:4; Yos 1:2
*f* Zb 106:32, 33
*g* Amu 11:17
*h* Mwa 36:8; Kum 2:4; Kum 23:7
*i* Mwa 46:6
*j* Mwa 15:13; Kut 12:40
*k* Kut 1:11, 14
*l* Kut 2:23; Kut 3:7

**Safu ya 2**

*a* Kut 14:19; Kut 23:20; Kut 33:2
*b* Hes 21:21, 22; Kum 2:26, 27
*c* Kum 2:5, 6
*d* Kum 2:26, 28
*e* Amu 11:17
*f* Kum 2:8; Amu 11:18
*g* Hes 21:4; Hes 33:37
*h* Hes 33:38; Kum 32:50

zo nililowapa kuhusu maji ya Meriba.[a] **25** Mchukue Haruni na Eleazari mwanawe, uwalete juu kwenye Mlima Hori. **26** Mvue Haruni mavazi yake[b] umvishe Eleazari[c] mwanawe, kisha Haruni atafia huko."*

**27** Basi Musa akafanya kama Yehova alivyomwamuru, nao wakapanda Mlima Hori watu wote wakiwatazama. **28** Kisha Musa akamvua Haruni mavazi yake na kumvisha Eleazari mwanawe. Baada ya hayo, Haruni akafa juu ya mlima huo.[d] Kisha Musa na Eleazari wakateremka kutoka mlimani. **29** Waisraeli wote walipoona kwamba Haruni amekufa, nyumba yote ya Israeli ikamwombolezea Haruni kwa siku 30.[e]

**21** Mfalme Mkanaani wa Aradi,[f] aliyeishi Negebu, aliposikia kwamba Waisraeli walipitia njia ya Atharimu, aliwashambulia na kuwateka baadhi yao. **2** Kwa hiyo Waisraeli wakamwekea Yehova nadhiri hii: "Ukiwatia watu hawa mikononi mwetu, bila shaka tutayaangamiza majiji yao." **3** Kwa hiyo Yehova akawasikiliza Waisraeli na kuwatia Wakanaani mikononi mwao, Waisraeli wakawaangamiza pamoja na majiji yao. Basi wakapaita mahali hapo Horma.*[g]

**4** Walipoendelea na safari yao kutoka Mlima Hori[h] kupitia njia ya Bahari Nyekundu ili kuizunguka nchi ya Edomu,[i] watu wakachoshwa na safari. **5** Na watu wakaendelea kumnung'unikia Mungu na Musa,[a] wakisema: "Kwa nini mmetutoa Misri ili tufe nyikani? Hakuna chakula wala maji,[b] nasi tumeuchukia mkate huu unaochukiza."[c] **6** Basi Yehova akaleta nyoka wenye sumu* katikati ya watu, na nyoka hao wakawauma sana hivi kwamba Waisraeli wengi wakafa.[d]

**7** Kwa hiyo watu wakaja kwa Musa na kumwambia: "Tumetenda dhambi kwa kumnung'unikia Yehova na wewe pia.[e] Msihi Yehova atuondolee nyoka hawa." Basi Musa akamsihi Mungu kwa niaba ya watu.[f] **8** Kisha Yehova akamwambia Musa: "Tengeneza mfano wa nyoka mwenye sumu na uuweke juu ya nguzo. Mtu yeyote akiumwa na nyoka, ni lazima autazame mfano huo ili aendelee kuishi." **9** Mara moja Musa akatengeneza nyoka wa shaba[g] na kumweka juu ya nguzo,[h] na mtu yeyote aliyeumwa na nyoka na kumtazama nyoka huyo wa shaba, aliendelea kuishi.[i]

**10** Kisha Waisraeli wakaendelea na safari na kupiga kambi Obothi.[j] **11** Halafu wakaondoka Obothi na kupiga kambi Iye-abarimu,[k] katika nyika inayoelekeana na Moabu, upande wa mashariki. **12** Kutoka huko wakasafiri na kupiga kambi karibu na Bonde la Zeredi.[l] **13** Wakaondoka huko na kupiga kambi katika eneo la Arnoni,[m] lililo katika nyika inayoanzia kwenye mpaka wa Waamori, kwa maana eneo la Arnoni ni mpaka wa Moabu, kati ya Wamoabu na Waamori.

**SURA YA 20**
a Hes 20:12; Kum 32:51, 52
b Kut 28:2; Kut 29:29
c Kut 6:23; Hes 4:16
d Hes 33:39; Kum 10:6; Kum 32:50
e Kum 34:8

**SURA YA 21**
f Hes 33:40; Yos 12:7, 14
g Hes 14:45
h Hes 33:41
i Hes 20:21; Kum 2:8; Amu 11:18

**Safu ya 2**
a Kut 14:11; Kut 15:24; Hes 16:13
b Hes 20:5
c Kut 16:15; Hes 11:6; Zb 78:24, 25
d 1Ko 10:6, 9
e Zb 78:34
f Kut 32:11
g 2Fa 18:1, 4
h Yoh 3:14, 15
i Yoh 6:40
j Hes 33:43
k Hes 33:44
l Kum 2:13
m Hes 22:36; Amu 11:18

**20:26** *Tnn., "atakusanywa na kufia huko." **21:3** *Maana yake "Kuangamiza."

**21:6** *Tnn., "wenye moto."

**14** Ndiyo sababu kitabu cha
Vita vya Yehova kinasema ku-
husu “Jiji la Vahebu katika
eneo la Sufa na mabonde* ya
Arnoni, **15** na miteremko ya
mabonde, inayofika katika mji
wa Ari na kufika kwenye mpa-
ka wa Moabu.”

**16** Kisha wakasafiri mpaka
Beeri. Ni kwenye kisima hicho
ambapo Yehova alimwambia
Musa hivi: “Wakusanye watu,
niwape maji.”

**17** Wakati huo, Waisraeli
waliimba wimbo huu:

“Bubujika, Ee kisima!
—Kiimbieni!*
**18** Kisima kilichochimbwa na
wakuu, kilichochimbwa
na watu mashuhuri,
Kwa fimbo ya kiongozi
na kwa fimbo zao we-
nyewe.”

Kisha wakatoka nyikani na
kwenda Matana, **19** kutoka
Matana mpaka Nahalieli, na
kutoka Nahalieli mpaka Ba-
mothi.[a] **20** Wakatoka Bamo-
thi na kwenda kwenye bonde
lililo katika eneo la Moabu,[b]
juu ya Pisga,[c] linaloelekeana
na Yeshimoni.*[d]

**21** Sasa Waisraeli wakawa-
tuma wajumbe wakamwambie
hivi Sihoni mfalme wa Waa-
mori:[e] **22** “Turuhusu tupite
katika nchi yako. Hatutageu-
ka na kuingia katika masha-
mba yenu au shamba lolote la
mizabibu. Hatutakunywa maji
ya kisima chochote. Tutafua-
ta Barabara ya Mfalme mpaka
tutakapokuwa tumepita kati-
ka eneo lako.”[f] **23** Lakini Si-
honi hakuwaruhusu Waisraeli
wapitie katika eneo lake. Ba-
dala yake, Sihoni akawakusa-
nya watu wake wote kwenda
kuwashambulia Waisraeli nyi-
kani, akafika Yahazi na kua-
nza kupigana nao.[a] **24** La-
kini Waisraeli wakamshinda
kwa upanga[b] na kumiliki nchi
yake[c] kuanzia Arnoni[d] mpaka
Yaboki,[e] karibu na Waamoni,
kwa sababu jiji la Yazeri[f] lina-
pakana na eneo la Waamoni.[g]

**25** Basi Waisraeli wakachu-
kua majiji hayo yote, wakaa-
nza kuishi katika majiji yote
ya Waamori,[h] huko Heshbo-
ni na miji yake yote. **26** Kwa
maana Heshboni lilikuwa jiji
la Sihoni, mfalme wa Waamo-
ri ambaye alikuwa amepigana
na mfalme wa Moabu na ku-
chukua nchi yake yote mpa-
ka Arnoni. **27** Ndiyo maana
watu walitunga shairi hili la
dhihaka:

“Njooni Heshboni.
Jiji la Sihoni na lijengwe
na kuimarishwa kabisa.
**28** Kwa maana moto ulitoka
Heshboni, mwali wa
moto ulitoka katika mji
wa Sihoni.
Umeteketeza jiji la Ari
la Moabu, mabwana wa
milima ya Arnoni.
**29** Ole wako, Moabu! Mtaa-
ngamizwa, enyi watu wa
Kemoshi![i]
Huwafanya wanawe kuwa
wakimbizi na binti zake
kuwa mateka wa Sihoni,
mfalme wa Waamori.
**30** Acheni tuwapige mishale;
Heshboni litaangamizwa
mpaka Diboni;[j]
Acheni tuliharibu kabisa
mpaka Nofa;
Moto utasambaa mpaka
Medeba.”[k]

---

**21:14** *Au “makorongo.” **21:17** *Au “Kiitikieni.” **21:20** *Au labda, “jangwa; nyika.”

**SURA YA 21**
*a* Yos 13:15, 17
*b* Hes 33:49
*c* Kum 3:27; Kum 34:1
*d* Hes 23:28
*e* Kum 2:26-28
*f* Hes 20:14, 17

**Safu ya 2**
*a* Kum 2:30-35; Kum 29:7; Amu 11:19, 20
*b* Zb 135:10, 11
*c* Hes 32:33; Ne 9:22
*d* Hes 21:13; Kum 3:16
*e* Amu 11:21, 22
*f* Hes 32:1; 1Nya 6:77, 81
*g* Yos 12:1, 2
*h* Mwa 10:15, 16; Mwa 15:16; Kut 3:8; Kum 7:1
*i* Amu 11:23, 24; 1Fa 11:7; 2Fa 23:13
*j* Yos 13:15, 17
*k* Yos 13:8, 9

**31** Basi Waisraeli wakaanza
kuishi katika nchi ya Waamo-
ri. **32** Kisha Musa akawatu-
ma watu fulani wakapeleleze
Yazeri.[a] Wakateka miji yake na
kuwafukuza Waamori walio-
kuwa humo. **33** Halafu waka-
geuka na kupanda kupitia njia
ya Bashani. Ndipo Ogu[b] mfal-
me wa Bashani akatoka pa-
moja na watu wake wote
ili kupigana vita nao huko
Edrei.[c] **34** Yehova akamwa-
mbia Musa: "Usimwogope,[d]
kwa maana nitamtia mikononi
mwako pamoja na watu wake
wote na nchi yake,[e] nawe uta-
mtendea kama ulivyomtendea
Sihoni mfalme wa Waamori,
aliyeishi Heshboni."[f] **35** Basi
wakaendelea kumshambulia
pamoja na wanawe na watu
wake wote hivi kwamba ha-
kuna mtu yeyote kati ya watu
wake aliyeokoka,[g] nao wakai-
chukua nchi yake.[h]

**22** Kisha Waisraeli wakao-
ndoka na kupiga kambi
kwenye jangwa tambarare la
Moabu ng'ambo ya Yordani
kutoka Yeriko.[i] **2** Sasa Ba-
laki[j] mwana wa Sipori alio-
na mambo yote ambayo Wais-
raeli waliwatendea Waamori,
**3** na Wamoabu wakawaogopa
sana Waisraeli, kwa sababu
walikuwa wengi sana; naam,
Wamoabu wakafadhaika kwa
hofu kwa sababu ya Waisrae-
li.[k] **4** Basi Wamoabu waka-
waambia wazee wa Midiani:[l]
"Sasa umati huu utaramba
eneo letu lote kama ng'ombe
dume anavyokula nyasi sha-
mbani."

Balaki mwana wa Sipori
ndiye aliyekuwa mfalme wa
Moabu wakati huo. **5** Aliwa-
tuma wajumbe kwa Balaamu
mwana wa Beori huko Petho-
ri,[a] karibu na Mto Efrati ka-
tika nchi yake. Alimwambia
hivi: "Sasa, kuna watu ambao
wametoka Misri. Wamejaa kila
mahali duniani,*[b] na wana-
kaa papa hapa karibu nami.
**6** Basi, tafadhali, njoo uwa-
laani watu hawa kwa niaba ya-
ngu,[c] kwa maana wana ngu-
vu kuliko mimi. Huenda ni-
kawashinda na kuwafukuza
kutoka nchini, kwa maana na-
jua vema kwamba yule unaye-
mbariki amebarikiwa na yule
unayemlaani amelaaniwa."

**7** Basi wazee wa Moabu na
wazee wa Midiani wakachu-
kua malipo ya uaguzi* na kwe-
nda kumwona Balaamu,[d] wa-
kamwambia maneno ya Ba-
laki. **8** Ndipo Balaamu aka-
waambia: "Laleni hapa usiku
wa leo, nami nitawajulisha
jambo lolote ambalo Yehova
ataniambia." Hivyo wakuu wa
Moabu wakakaa na Balaamu.

**9** Kisha Mungu akamtokea
Balaamu na kumuuliza:[e] "Wa-
naume hawa walio pamo-
ja nawe ni nani?" **10** Balaa-
mu akamwambia Mungu wa
kweli: "Balaki mwana wa
Sipori, mfalme wa Moabu,
amenitumia ujumbe akisema,
**11** 'Watu wanaotoka Misri
wamejaa kila mahali duniani.*
Sasa njoo uwalaani kwa nia-
ba yangu.[f] Huenda nikapigana
nao na kuwafukuza.'" **12** La-
kini Mungu akamwambia Ba-
laamu: "Usiende na wanaume
hawa. Usiwalaani watu hao,
kwa maana wamebarikiwa."[g]

**13** Balaamu akaamka asu-
buhi na kuwaambia wakuu wa
Balaki: "Rudini katika nchi
yenu, kwa maana Yehova
amenikataza kwenda pamoja

**22:5, 11** *Au "nchini." **22:7** *Au "uba-
shiri."

**SURA YA 21**
a Hes 32:1
b Kum 3:11, Kum 4:47, Yos 13:8, 12
c Kum 3:1, Kum 3:8, 10
d Kum 20:3
e Kut 23:27, Kum 7:24
f Kum 3:2, Zb 135:10, 11
g Kum 3:3
h Yos 12:4-6

**SURA YA 22**
i Hes 33:48
j Yos 24:9, Amu 11:25
k Kut 15:15, Kum 2:25
l Hes 31:7, 8, Yos 13:15, 21

**Safu ya 2**
a Kum 23:3, 4, Yos 13:22, 2Pe 2:15
b Mwa 13:14, 16
c Hes 23:7, Yos 24:9, Ne 13:1, 2
d 2Pe 2:15, Yud 11
e Hes 22:20
f Hes 22:5, 6, Hes 23:7, 11, Hes 24:10
g Mwa 12:1-3, Mwa 22:15, 17, Kum 33:29

nanyi.” **14** Kwa hiyo wakuu wa Moabu wakaondoka, wakarudi kwa Balaki na kumwambia: “Balaamu amekataa kuja pamoja nasi.”

**15** Hata hivyo, Balaki akawatuma tena wakuu wengine, wengi zaidi na wenye kuheshimika zaidi kuliko wale wa kwanza. **16** Wakafika kwa Balaamu na kumwambia: “Balaki mwana wa Sipori anasema hivi: ‘Tafadhali, usiruhusu chochote kikuzuie kuja kwangu, **17** kwa maana nitakuthawabisha sana, nami nitafanya chochote utakachoniambia. Njoo tafadhali, uwalaani watu hawa kwa niaba yangu.’” **18** Lakini Balaamu akawaambia watumishi wa Balaki: “Hata Balaki akinipa nyumba yake mwenyewe iliyojaa fedha na dhahabu, siwezi kukiuka jambo lolote ambalo Yehova Mungu wangu ameniagiza nifanye, liwe jambo dogo au kubwa.[a] **19** Lakini tafadhalini, laleni hapa usiku wa leo pia, ili nijue Yehova ataniambia jambo gani lingine.”[b]

**20** Kisha Mungu akamtokea Balaamu usiku na kumwambia: “Ikiwa wanaume hao wamekuja kukuita, nenda pamoja nao. Lakini utasema tu maneno nitakayokwambia.”[c] **21** Basi Balaamu akaamka asubuhi, akaweka matandiko juu ya punda wake na kwenda pamoja na wakuu wa Moabu.[d]

**22** Lakini Mungu akakasirika sana kwa sababu Balaamu alikuwa akienda, na malaika wa Yehova akasimama njiani ili kumzuia. Sasa Balaamu alikuwa amepanda juu ya punda wake, na watumishi wake wawili walikuwa pamoja naye. **23** Punda huyo alipomwona malaika wa Yehova amesimama njiani akiwa ameshika upanga uliochomolewa, alijaribu kutoka njiani ili aingie shambani. Lakini Balaamu akaanza kumpiga punda huyo ili arudi njiani. **24** Ndipo malaika wa Yehova akasimama kwenye kijia chembamba katikati ya mashamba mawili ya mizabibu, na kulikuwa na ukuta wa mawe upande huu na huu wa kijia hicho. **25** Punda alipomwona malaika wa Yehova, akaanza kujisukumiza ukutani na kuubana mguu wa Balaamu ukutani, na Balaamu akaanza kumpiga tena.

**26** Sasa malaika wa Yehova akaenda mbele tena na kusimama mahali pembamba ambapo hapakuwa na nafasi ya kugeuka kulia au kushoto. **27** Punda alipomwona malaika wa Yehova, akalala chini Balaamu akiwa mgongoni, basi Balaamu akakasirika sana na kuendelea kumpiga punda kwa fimbo yake. **28** Mwishowe Yehova akamfanya punda huyo aongee,*[a] akamuuliza Balaamu: “Nimekutendea nini hivi kwamba umenipiga mara tatu?”[b] **29** Balaamu akamjibu hivi punda huyo: “Ni kwa sababu umenifanya mjinga. Ningekuwa na upanga mkononi, ningekuua!” **30** Kisha punda akamwambia Balaamu: “Je, mimi si punda wako ambaye amekubeba maisha yako yote mpaka leo? Je, nimewahi kukutendea hivi?” Balaamu akajibu: “Hapana!” **31** Ndipo Yehova akayafungua macho ya

SURA YA 22
a Hes 24:13
b Hes 22:8
c Hes 22:35 Hes 23:11, 12
d 2Pe 2:15 Yud 11

Safu ya 2
a 2Pe 2:15, 16
b Hes 22:32

---

**22:28** * Tnn., “akakifungua kinywa cha huyo punda jike.”

Balaamu,[a] naye akamwona
malaika wa Yehova amesi-
mama njiani akiwa ameshika
upanga uliochomolewa. Papo
hapo Balaamu akainama chini
na kusujudu.
**32** Malaika wa Yehova aka-
mwambia: “Kwa nini umempi-
ga punda wako mara tatu?
Mimi mwenyewe nimekuja
kukuzuia kwa sababu njia
yako haipatani na mapenzi
yangu.[b] **33** Punda aliniona
na kujaribu kunikwepa mara
hizo tatu.[c] Kama hangenikwe-
pa ningekuwa nimekuua na
kumwacha yeye akiwa hai.”
**34** Balaamu akamwambia ma-
laika wa Yehova: “Nimete-
nda dhambi, kwa sababu si-
kujua kwamba ni wewe uliye-
simama njiani ili kunizuia. Na
sasa ikiwa hufurahii jambo
hili, mimi nitarudi.” **35** La-
kini malaika wa Yehova aka-
mwambia Balaamu: “Nenda
pamoja na wanaume hao, la-
kini utasema tu maneno nita-
kayokwambia.” Basi Balaamu
akaendelea na safari pamoja
na wakuu wa Balaki.
**36** Balaki aliposikia kwa-
mba Balaamu amefika, alitoka
nje mara moja kumpokea ka-
tika jiji la Moabu, kwenye uki-
ngo wa Arnoni, katika mpa-
ka wa Moabu. **37** Balaki aka-
muuliza Balaamu: “Je, siku-
watuma wajumbe wakuite uje
kwangu? Kwa nini hukuja? Je,
ulidhani siwezi kukuthawa-
bisha kwelikweli?”[d] **38** Ba-
laamu akamjibu hivi Balaki:
“Sasa nimekuja kwako. Laki-
ni, je, nitaruhusiwa kusema
jambo lolote? Ninaweza kuse-
ma tu maneno ambayo Mungu
anatia kinywani mwangu.”[e]
**39** Kwa hiyo Balaamu akae-
nda pamoja na Balaki, wakafi-
ka Kiriath-husothi. **40** Bala-
ki akatoa dhabihu za ng’ombe
na kondoo, naye akamgawia
Balaamu na wakuu walioku-
wa pamoja naye. **41** Asubu-
hi Balaki akamchukua Balaa-
mu na kwenda naye Bamoth-
baali; akiwa huko aliweza ku-
waona Waisraeli wote.[a]

**23** Kisha Balaamu aka-
mwambia Balaki: “Je-
nga madhabahu saba maha-
li hapa,[b] nawe unitayari-
shie ng’ombe dume saba na
kondoo dume saba.” **2** Mara
moja Balaki akafanya kama
Balaamu alivyomwambia. Ki-
sha Balaki na Balaamu waka-
toa dhabihu ya ng’ombe dume
mmoja na kondoo dume mmo-
ja juu ya kila madhabahu.[c]
**3** Halafu Balaamu akamwa-
mbia Balaki: “Kaa hapa kari-
bu na dhabihu yako ya kute-
ketezwa, nami nitaenda. Lab-
da Yehova atawasiliana nami.
Jambo lolote atakalonifunu-
lia, nitakwambia.” Basi akae-
nda juu ya kilima kilicho wazi.
**4** Ndipo Mungu akawasilia-
na na Balaamu,[d] Balaamu aka-
mwambia: “Nilijenga safu
za madhabahu saba na ku-
toa dhabihu ya ng’ombe dume
mmoja na kondoo dume mmo-
ja juu ya kila madhabahu.”
**5** Yehova akatia maneno haya
katika kinywa cha Balaamu:[e]
“Rudi kwa Balaki, na hili ndi-
lo utakalosema.” **6** Basi aka-
rudi na kumkuta Balaki na
wakuu wote wa Moabu waki-
wa wamesimama karibu na
dhabihu yake ya kuteketе-
zwa. **7** Kisha akasema mane-
no haya ya kishairi:[f]

“Balaki mfalme wa Moabu
amenileta kutoka
Aramu,[g]

**SURA YA 22**
*a* 2Fa 6:17
*b* Hes 22:12; 2Pe 2:15, 16
*c* Hes 22:23; Hes 22:25; Hes 22:27
*d* Hes 22:16, 17; Hes 24:10, 11
*e* Hes 23:26; Hes 24:13

**Safu ya 2**
*a* Hes 23:13, 14

**SURA YA 23**
*b* Hes 22:41
*c* Hes 23:13, 14; Hes 23:28-30
*d* Hes 22:20
*e* Hes 22:35
*f* Hes 23:18; Hes 24:3
*g* Mwa 10:22; Hes 22:5; Kum 23:3, 4

Kutoka katika milima ya
masharikí:
'Njoo umlaani Yakobo kwa
niaba yangu.
Naam, njoo uwashutumu
Waisraeli.'[a]
8 Ninawezaje kuwalaani
watu ambao Mungu haja-
walaani?
Ninawezaje kuwashutumu
wale ambao Yehova haja-
washutumu?[b]
9 Kutoka juu ya miamba ni-
nawaona,
Na kutoka vilimani nina-
watazama.
Wanaishi peke yao kama
taifa;[c]
Hawajioni kuwa sawa na
mataifa mengine.[d]
10 Ni nani anayeweza kuhe-
sabu chembe za mavu-
mbi ya Yakobo[e]
Au hata kuhesabu robo ya
Waisraeli?
Acha nife kifo cha watu
wanyoofu,
Na mwisho wangu uwe
kama wao."

11 Ndipo Balaki akamwa-
mbia Balaamu: "Kwa nini
umenitendea hivi? Nilikuleta
ili uwalaani maadui wangu, la-
kini badala yake umewabariki
tu."[f] 12 Balaamu akasema:
"Je, sipaswi kusema neno lo-
lote ambalo Yehova anatia ki-
nywani mwangu?"[g]
13 Balaki akamwambia:
"Tafadhali, twende mahali pe-
ngine ambapo unaweza ku-
waona. Utaona baadhi yao;
hutawaona wote. Ukiwa huko
walaani kwa niaba yangu."[h]
14 Kwa hiyo akampeleka kwe-
nye uwanja wa Sofimu, juu ya
Pisga,[i] naye akajenga madha-
bahu saba na kutoa dhabihu
ya ng'ombe dume mmoja na
kondoo dume mmoja juu ya
kila madhabahu.[a] 15 Kisha
Balaamu akamwambia Balaki:
"Kaa hapa karibu na dhabihu
yako ya kuteketezwa ninapoe-
nda pale kuwasiliana Naye."
16 Basi Yehova akawasiliana
na Balaamu na kutia neno hili
kinywani mwake:[b] "Rudi kwa
Balaki, na hili ndilo utakalose-
ma." 17 Basi akarudi na ku-
mkuta Balaki akisubiri kari-
bu na dhabihu yake ya kute-
ketezwa, na wakuu wa Moabu
walikuwa pamoja naye. Bala-
ki akamuuliza: "Yehova ame-
sema nini?" 18 Kisha Balaa-
mu akasema maneno haya ya
kishairi:[c]

"Inuka, Balaki, usikilize.
Nisikilize, ewe mwana wa
Sipori.
19 Mungu si mwanadamu
anayesema uwongo,[d]
Wala si binadamu anaye-
badili nia yake.*[e]
Akisema jambo, je, hatali-
tenda?
Akinena jambo, je, hatali-
timiza?[f]
20 Tazama! Nimeletwa ili ni-
bariki;
Sasa Yeye amebariki,[g]
nami siwezi kubadili.[h]
21 Havumilii nguvu zozote za
uchawi dhidi ya Yakobo,
Wala haruhusu taabu yo-
yote impate Israeli.
Yehova Mungu wake yuko
pamoja nao,[i]
Nao humsifu kwa sauti ku-
bwa kuwa mfalme wao.
22 Mungu anawatoa Misri.[j]
Yeye ni kama pembe za fa-
hali mwitu.[k]

23:19 * Au "anayejuta."

SURA YA 23
a Hes 22:6
b Hes 22:12
c 1Fa 8:53
d Kut 33:16
e Mwa 13:14, 16 Mwa 22:17 Kut 1:7
f Hes 24:10 Yos 24:10 Ne 13:1, 2
g Hes 22:38 Hes 24:13
h Hes 22:11
i Kum 34:1

Safu ya 2
a Hes 22:41 Hes 23:1 Hes 23:28, 29
b Hes 22:35 Hes 23:5
c Hes 23:7 Hes 24:3
d Zb 89:35 Tit 1:2
e 1Sa 15:29
f Isa 14:24 Isa 46:10 Mik 7:20
g Mwa 12:1, 2 Mwa 22:15, 17 Hes 22:12
h Hes 22:18
i Kut 13:21 Kut 23:20 Kut 29:45 Isa 8:10
j Kut 20:2
k Hes 24:8

23 Kwa maana hakuna
ishara za msiba dhidi
ya Yakobo,[a]
Wala hakuna uaguzi* wo-
wote dhidi ya Israeli.[b]
Sasa inaweza kusemwa
hivi kumhusu Yakobo na
Israeli:
'Tazameni mambo ambayo
Mungu ametenda!'
24 Watu hawa watainuka
kama simba,
Na kama simba, wata-
jiinua.[c]
Hawatalala chini mpaka
wale mawindo
Na kunywa damu ya wa-
liouawa."

25 Ndipo Balaki akamwa-
mbia Balaamu: "Ikiwa huwezi
kamwe kuwalaani, basi usiwa-
bariki pia." 26 Balaamu aka-
mwambia Balaki: "Je, siku-
kwambia, 'Nitafanya mambo
yote ambayo Yehova ana-
sema'?"[d]

27 Ndipo Balaki akamwa-
mbia Balaamu: "Tafadhali
njoo nikupeleke mahali pe-
ngine. Labda Mungu wa kweli
atakubali uwalaani kwa niaba
yangu kutoka mahali hapo."[e]
28 Basi Balaki akampeleka
Balaamu juu ya Mlima Peori,
unaoelekeana na Yeshimoni.*[f]
29 Kisha Balaamu akamwa-
mbia Balaki: "Jenga madha-
bahu saba mahali hapa, nawe
unitayarishie ng'ombe dume
saba na kondoo dume saba."[g]
30 Kwa hiyo Balaki akafanya
kama Balaamu alivyomwa-
mbia, naye akatoa dhabihu ya
ng'ombe dume mmoja na ko-
ndoo dume mmoja juu ya kila
madhabahu.

23:23 * Au "ubashiri." 23:28 * Au labda, "jangwa; nyika."

SURA YA 23
a Mwa 12:1, 3
b Hes 22:7
c Hes 24:9
d Hes 22:38; Hes 23:12
e Hes 23:13
f Hes 21:20
g Hes 22:41; Hes 23:1, 14

Safu ya 2

SURA YA 24
a Hes 23:3, 15; Hes 23:23
b Hes 2:2; Hes 23:9
c 1Sa 19:20
d Hes 23:7, 18
e Hes 24:16
f Hes 1:52; Hes 2:2
g Hes 22:11
h Kum 8:7
i Mwa 49:10; Zb 2:6; Yoh 1:49
j Hes 24:20
k 1Nya 14:2; Da 2:44; Ufu 11:15

24 Balaamu alipoona kwa-
mba Yehova alifura-
hia* kuwabariki Waisraeli,
hakwenda tena kutafuta isha-
ra za msiba,[a] bali aliugeu-
za uso wake kutazama nyika-
ni. 2 Balaamu alipotazama
na kuwaona Waisraeli waki-
wa wamepiga kambi kuli-
ngana na makabila yao,[b] roho
ya Mungu ikamjia.[c] 3 Kisha
akasema maneno haya ya ki-
shairi:[d]

"Maneno ya Balaamu mwa-
na wa Beori,
Na maneno ya mwanamu-
me ambaye macho yake
yamefunguliwa,
4 Maneno ya mtu anayesikia
neno la Mungu,
Aliyeona maono ya
Mweza-Yote,
Aliyeinama chini macho
yakiwa yamefumbuliwa:[e]
5 Mahema yako yanapende-
za sana, Ee Yakobo,
Makao yako, Ee Israeli![f]
6 Yameenea mbali kama ma-
bonde,[g]
Kama bustani kando
ya mto,
Kama mimea ya udi iliyo-
pandwa na Yehova,
Kama mierezi kando
ya maji.
7 Maji yanaendelea kutiriri-
ka kutoka katika ndoo
zake mbili za ngozi,
Na mbegu yake ime-
pandwa* kando ya maji
mengi.[h]
Mfalme wake[i] pia atakuwa
mkuu kuliko Agagi,[j]
Na ufalme wake uta-
kwezwa.[k]

24:1 * Tnn., "lilikuwa jambo jema machoni pa Yehova." 24:7 * Au "uzao wake umepandwa."

**8** Mungu anamtoa Misri;
Yeye ni kama pembe za
fahali mwitu kwa Wais-
raeli.
Atayala mataifa, wale wa-
naomkandamiza,[a]
Na mifupa yao
ataitafuna-tafuna, naye
atawapasua-pasua kwa
mishale yake.
**9** Amejikunyata, amelala
chini kama simba,
Na kama simba, ni
nani anayethubutu ku-
mwamsha?
Wale wanaokubariki
wamebarikiwa,
Na wale wanaokulaani
wamelaaniwa."[b]

**10** Ndipo Balaki akamkasi-
rikia sana Balaamu. Akapi-
ga makofi kwa dharau na ku-
mwambia Balaamu: "Nilikuita
uwalaani maadui wangu,[c] ba-
dala yake umewabariki mara
tatu. **11** Sasa rudi nyumbani
mara moja. Nilitaka kukutha-
wabisha sana,[d] lakini Yehova
amekunyima thawabu."

**12** Balaamu akamwambia
Balaki: "Je, sikuwaambia hivi
wajumbe uliowatuma kwangu:
**13** 'Hata Balaki akinipa nyu-
mba yake mwenyewe iliyojaa
fedha na dhahabu, siwezi kwa
hiari yangu* kukiuka jambo
lolote ambalo Yehova amenia-
giza nifanye, liwe jambo zuri
au baya. Nitasema tu jambo
ambalo Yehova ataniambia'?[e]
**14** Na sasa naenda kwa
watu wangu. Njoo nikwambie*
mambo ambayo watu hawa
watawatendea watu wako wa-
kati ujao."# **15** Kwa hiyo
akasema maneno haya ya ki-
shairi:[a]

"Maneno ya Balaamu mwa-
na wa Beori,
Na maneno ya mwanamu-
me ambaye macho yake
yamefunguliwa,[b]
**16** Maneno ya mtu anayesikia
neno la Mungu,
Na yule anayemjua Aliye
Juu Zaidi,
Aliona maono ya
Mweza-Yote
Alipokuwa akiinama chini
macho yake yakiwa ya-
mefunguliwa:
**17** Nitamwona, lakini si sasa;
Nitamtazama, lakini si hivi
karibuni.
Nyota[c] itatoka kwa Ya-
kobo,
Na fimbo ya ufalme[d] itai-
nuka katika Israeli.[e]
Naye hakika atapasua paji
la uso la Moabu[f]
Na fuvu la kichwa la wana
wote wa vurugu.
**18** Na Edomu itamilikiwa,[g]
Naam, Seiri[h] itamilikiwa
na maadui wake,[i]
Huku Israeli ikidhihirisha
ujasiri wake.
**19** Na mzao wa Yakobo ataku-
wa akishinda,[j]
Naye atamwangamiza ye-
yote atakayeokoka jijini."

**20** Alipowaona Waamaleki,
aliendelea kusema maneno
yake ya kishairi:

"Amaleki lilikuwa taifa la
kwanza,[k]
Lakini mwishowe litaanga-
mia."[l]

**21** Alipowaona Wakeni,[m]
aliendelea kusema maneno
yake ya kishairi:

**24:13** *Tnn., "kutoka moyoni mwangu."
**24:14** *Au "nikupe ushauri kuhusu."
#Au "siku za mwisho."

SURA YA 24
*a* Kut 23:27; Kum 9:5
*b* Mwa 12:1-3; Mwa 27:29
*c* Hes 22:10, 11; Hes 23:11; Ne 13:1, 2
*d* Hes 22:16, 17
*e* Hes 22:18, 38

Safu ya 2
*a* Hes 23:7
*b* Hes 24:3, 4
*c* Ufu 22:16
*d* Zb 110:2; Ebr 1:8
*e* 2Sa 7:16, 17; Isa 9:7
*f* 2Sa 8:2; 1Nya 18:2; Zb 108:9
*g* Mwa 27:37; 2Sa 8:14; Amo 9:11, 12
*h* Mwa 36:8; Yos 24:4
*i* 1Nya 4:42, 43; Eze 25:14
*j* Mwa 49:10; Zb 2:9; Zb 72:11; Ufu 6:2; Ufu 19:15
*k* Kut 17:8, 14
*l* Kum 25:19; 1Sa 15:3; 1Nya 4:43
*m* Mwa 15:18, 19; Amu 1:16

"Makao yenu yako salama,
yamejengwa juu ya
mwamba.
22 Lakini mtu fulani atawate-
keteza Wakeni.*
Ni muda gani unaobaki
kabla ya Ashuru kuwa-
chukua mateka?"

23 Akaendelea kusema ma-
neno yake ya kishairi:

"Lo! Ni nani atakayeokoka
Mungu atakapofanya hi-
vyo?
24 Meli zitatoka pwani ya Ki-
timu,[a]
Zitashambulia Ashuru,[b]
Na kushambulia Eberi.
Lakini wao pia wataanga-
mia* kabisa."

25 Kisha Balaamu[c] akao-
ndoka na kurudi kwake. Bala-
ki pia akaenda zake.

**25** Waisraeli walipokuwa
wakikaa Shitimu,[d] watu
walianza kufanya uasherati na
mabinti wa Moabu.[e] 2 Wana-
wake hao waliwaalika kwenye
dhabihu za miungu yao,[f] nao
watu wakaanza kula na kuina-
mia miungu yao.[g] 3 Kwa hiyo
Waisraeli wakashiriki katika
kumwabudu* Baali wa Peori,[h]
na hasira ya Yehova ikawa-
ka dhidi yao. 4 Yehova aka-
mwambia Musa: "Wachukue
viongozi wote wa watu hawa
na uwatundike kweupe kabi-
sa wakati wa mchana* mbe-
le za Yehova, ili hasira kali
ya Yehova isiendelee kuwaka
dhidi ya Waisraeli." 5 Kisha
Musa akawaambia hivi waa-
muzi wa Israeli:[i] "Kila mmo-
ja wenu awaue watu wake wa-
lioshiriki katika kumwabudu*
Baali wa Peori."[a]

6 Lakini wakati huo, Mwi-
sraeli fulani akamleta mwana-
mke Mmidiani[b] karibu na ndu-
gu zake Waisraeli huku Musa
na Waisraeli wote wakitazama
walipokuwa wakilia kwenye
mlango wa hema la mkutano.
7 Finehasi[c] mwana wa Elea-
zari mwana wa kuhani Haru-
ni alipoona jambo hilo, alii-
nuka mara moja kutoka kati
ya Waisraeli waliokusanyika,
akachukua mkuki. 8 Kisha
akamfuata mwanamume huyo
Mwisraeli mpaka hemani, aka-
wachoma mkuki wote wawi-
li, nao ukapenya kwenye viu-
ngo vya uzazi vya mwanamke
huyo. Ndipo pigo lililowapa-
ta Waisraeli likakomeshwa.[d]
9 Watu waliokufa kutokana
na pigo hilo walikuwa 24,000.[e]

10 Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa: 11 "Finehasi[f]
mwana wa Eleazari mwana wa
kuhani Haruni amezuia gha-
dhabu yangu dhidi ya Wais-
raeli kwa sababu hakuvumi-
lia ushindani wowote dhidi
yangu miongoni mwao.[g] Kwa
hiyo sijawaangamiza Waisrae-
li licha ya kwamba ninasisiti-
za watu waniabudu mimi peke
yangu.[h] 12 Kwa hiyo mwa-
mbie, 'Ninafanya agano la-
ngu la amani pamoja naye.
13 Nalo litakuwa agano la
ukuhani wa kudumu kwa aji-
li yake na wazao wake,[i] kwa
maana hakuvumilia ushinda-
ni wowote kumwelekea Mungu
wake,[j] naye alifanya dhambi
ya Waisraeli ifunikwe.'"

14 Sasa, mwanamume huyo
Mwisraeli aliyeuawa pamoja
na mwanamke Mmidiani alii-
twa Zimri mwana wa Salu,

**24:22** *Tnn., "ataliteketeza Kaini." **24:24** *Tnn., "yeye pia ataangamia." **25:3** *Au "wakashikamana na." **25:4** *Au "juani."

**25:5** *Au "walioshikamana na."

**SURA YA 24**
a Mwa 10:2, 4; Eze 27:6
b Nah 3:18
c Hes 31:7, 8

**SURA YA 25**
d Yos 2:1; Mik 6:5
e Hes 31:16; 1Ko 10:8; Ufu 2:14
f Kut 34:15; 1Ko 10:20
g Kut 20:5
h Kum 4:3; Yos 22:17; Zb 106:28, 29; Ho 9:10
i Kut 18:21

**Safu ya 2**
a Kut 22:20; Kut 32:25, 27; Kum 13:6-9
b Hes 25:14, 15
c Kut 6:25; Yos 22:30
d Zb 106:30
e Hes 25:4; Kum 4:3; 1Ko 10:8
f Hes 25:7
g Zb 106:30, 31
h Kut 20:5; Kut 34:14; Kum 4:24
i 1Nya 6:4; Ezr 7:1, 5; Ezr 8:1, 2
j 1Fa 19:10

mkuu wa ukoo* wa Wasimeo-
ni. **15** Mwanamke Mmidiani
aliyeuawa aliitwa Kozbi binti
ya Suri;[a] Suri alikuwa kiongo-
zi wa koo* za nyumba fulani
huko Midiani.[b]

**16** Baadaye Yehova aka-
mwambia Musa: **17** "Wacho-
kozeni Wamidiani na kuwa-
angamiza,[c] **18** kwa sababu
wamekuwa wakiwachokoza
kwa hila zao kama ilivyoku-
wa kule Peori[d] na pia kuhu-
siana na Kozbi binti ya mkuu
wa Midiani, dada yao aliyeua-
wa[e] wakati pigo lilipotokea
kwa sababu ya mambo yaliyo-
tokea Peori."[f]

**26** Baada ya pigo hilo,[g] Ye-
hova akamwambia hivi
Musa na Eleazari mwana
wa kuhani Haruni: **2** "Wahe-
sabuni Waisraeli wote we-
nye umri wa kuanzia miaka 20
na zaidi, kulingana na koo
zao,* wahesabuni wote wa-
naoweza kutumikia katika je-
shi la Israeli."[h] **3** Basi Musa
na kuhani Eleazari[i] waka-
waambia watu hivi katika ja-
ngwa tambarare la Moabu[j] ka-
ribu na Yordani huko Yeriko:[k]
**4** "Wahesabuni watu wenye
umri wa kuanzia miaka 20
na zaidi, kama Yehova alivyo-
mwamuru Musa."[l]

Kwa hiyo Waisraeli walio-
toka nchini Misri walikuwa:
**5** Rubeni,[m] mzaliwa wa kwa-
nza wa Israeli; wana wa Rube-
ni[n] walikuwa: kutoka kwa Ha-
noki, ukoo wa Wahanoki; ku-
toka kwa Palu, ukoo wa Wa-
palu; **6** kutoka kwa Hezroni,
ukoo wa Wahezroni; kutoka
kwa Karmi, ukoo wa Wakarmi.
**7** Hizo ndizo zilizokuwa koo
za Warubeni, na watu walioa-
ndikishwa kutoka katika koo
hizo walikuwa 43,730.[a]

**8** Mwana wa Palu alikuwa
Eliabu. **9** Na wana wa Eliabu
walikuwa Nemueli, Dathani,
na Abiramu. Huyu ndiye Da-
thani na Abiramu, wakuu
wa Waisraeli ambao walimpi-
nga Musa[b] na Haruni na kujiu-
nga na kikundi cha Kora[c] kili-
chompinga Yehova.[d]

**10** Kisha dunia ikafungu-
ka* na kuwameza. Lakini Kora
alikufa pamoja na watu walio-
muunga mkono moto ulipowa-
teketeza watu 250.[e] Wakawa
onyo kwa wengine.[f] **11** Hata
hivyo, wana wa Kora hawa-
kufa.[g]

**12** Wana wa Simeoni[h] kuli-
ngana na koo zao walikuwa:
kutoka kwa Nemueli, ukoo wa
Wanemueli; kutoka kwa Yami-
ni, ukoo wa Wayamini; kutoka
kwa Yakini, ukoo wa Wayakini;
**13** kutoka kwa Zera, ukoo wa
Wazera; kutoka kwa Shauli,
ukoo wa Washauli. **14** Hizo
ndizo zilizokuwa koo za Wasi-
meoni: walikuwa 22,200.[i]

**15** Wana wa Gadi[j] kulinga-
na na koo zao: kutoka kwa Se-
foni, ukoo wa Wasefoni; ku-
toka kwa Hagi, ukoo wa Wa-
hagi; kutoka kwa Shuni, ukoo
wa Washuni; **16** kutoka kwa
Ozni, ukoo wa Waozni; ku-
toka kwa Eri, ukoo wa Waeri;
**17** kutoka kwa Arodi, ukoo
wa Waarodi; kutoka kwa Are-
li, ukoo wa Waareli. **18** Hizo
ndizo zilizokuwa koo za wana
wa Gadi, na watu walioandiki-
shwa kutoka katika koo hizo
walikuwa 40,500.[k]

**19** Wana wa Yuda[l] walikuwa
Eri na Onani.[m] Hata hivyo, Eri
na Onani walikufa katika nchi
ya Kanaani.[n] **20** Na wana wa

---

**25:14, 15; 26:2** * Yaani, ukoo wa upande wa baba.

**26:10** * Tnn., "ikafungua kinywa chake."

**SURA YA 25**
a Hes 31:7, 8; Yos 13:21
b 1Nya 1:32, 33
c Hes 31:1, 2
d Hes 25:3; Hes 31:16
e Hes 25:8, 15
f Hes 25:9

**SURA YA 26**
g Hes 25:7, 8
h Kut 30:12; Kut 38:26; Hes 1:2
i Hes 20:26
j Hes 22:1; Hes 33:48
k Yos 6:1
l Hes 1:3
m Mwa 29:32
n Mwa 46:8, 9; Kut 6:14

**Safu ya 2**
a Hes 1:21
b Hes 16:12
c Hes 16:1
d Hes 16:5, 19; Kum 11:6; Zb 106:17
e Hes 16:32, 35; Zb 106:18
f Hes 16:38; 1Ko 10:10, 11
g Kut 6:24; Hes 26:58; Zb 42:Uta
h Mwa 35:23; Mwa 46:10; Kut 6:15; 1Nya 4:24
i Hes 1:23
j Mwa 35:26; Mwa 46:16
k Hes 1:25
l Mwa 29:35; Mwa 46:12
m Mwa 38:2-4
n Mwa 38:7-10

Yuda kulingana na koo zao
walikuwa: kutoka kwa She-
la,[a] ukoo wa Washela; kutoka
kwa Perezi,[b] ukoo wa Wape-
rezi; kutoka kwa Zera,[c] ukoo
wa Wazera. **21** Na wana wa
Perezi walikuwa: kutoka kwa
Hezroni,[d] ukoo wa Wahezroni;
kutoka kwa Hamuli,[e] ukoo wa
Wahamuli. **22** Hizo ndizo zi-
lizokuwa koo za Yuda, na watu
walioandikishwa kutoka kati-
ka koo hizo walikuwa 76,500.[f]

**23** Wana wa Isakari[g] kuli-
ngana na koo zao waliku-
wa: kutoka kwa Tola,[h] ukoo
wa Watola; kutoka kwa Puva,
ukoo wa Wapuni; **24** ku-
toka kwa Yashubu, ukoo wa
Wayashubu; kutoka kwa Shi-
mroni, ukoo wa Washimroni.
**25** Hizo ndizo zilizokuwa koo
za Isakari, na watu walioandi-
kishwa kutoka katika koo hizo
walikuwa 64,300.[i]

**26** Wana wa Zabuloni[j] kuli-
ngana na koo zao walikuwa:
kutoka kwa Seredi, ukoo wa
Waseredi; kutoka kwa Eloni,
ukoo wa Waeloni; kutoka kwa
Yahleeli, ukoo wa Wayahleeli.
**27** Hizo ndizo zilizokuwa koo
za Wazabuloni, na watu wa-
lioandikishwa kutoka katika
koo hizo walikuwa 60,500.[k]

**28** Wana wa Yosefu[l] ku-
lingana na koo zao waliku-
wa Manase na Efraimu.[m]
**29** Wana wa Manase[n] waliku-
wa: kutoka kwa Makiri,[o] ukoo
wa Wamakiri; naye Makiri ali-
kuwa baba ya Gileadi;[p] kuto-
ka kwa Gileadi, ukoo wa Wa-
gileadi. **30** Hawa ndio walio-
kuwa wana wa Gileadi: kutoka
kwa Yezeri, ukoo wa Wayeze-
ri; kutoka kwa Heleki, ukoo
wa Waheleki; **31** kutoka kwa
Asrieli, ukoo wa Waasrieli; ku-
toka kwa Shekemu, ukoo wa
Washekemu; **32** kutoka kwa
Shemida, ukoo wa Washemi-
da; kutoka kwa Heferi, ukoo
wa Waheferi. **33** Sasa Selo-
fehadi mwana wa Heferi haku-
wa na watoto wa kiume, ali-
kuwa na mabinti tu,[a] na maji-
na ya mabinti wa Selofehadi[b]
ni Mala, Noa, Hogla, Milka, na
Tirsa. **34** Hizo ndizo zilizo-
kuwa koo za Manase, na watu
walioandikishwa kutoka kati-
ka koo hizo walikuwa 52,700.[c]

**35** Hawa ndio waliokuwa
wana wa Efraimu[d] kulingana
na koo zao: kutoka kwa Shu-
thela,[e] ukoo wa Washuthela;
kutoka kwa Bekeri, ukoo wa
Wabekeri; kutoka kwa Taha-
ni, ukoo wa Watahani. **36** Na
hawa ndio wana wa Shuthe-
la: kutoka kwa Erani, ukoo wa
Waerani. **37** Hizo ndizo zili-
zokuwa koo za wana wa Efrai-
mu, na watu walioandikishwa
kutoka katika koo hizo waliku-
wa 32,500.[f] Hao ndio walioku-
wa wana wa Yosefu kulingana
na koo zao.

**38** Wana wa Benjamini[g] ku-
lingana na koo zao walikuwa:
kutoka kwa Bela,[h] ukoo wa
Wabela; kutoka kwa Ashbe-
li, ukoo wa Waashbeli; kutoka
kwa Ahiramu, ukoo wa Waa-
hiramu; **39** kutoka kwa She-
fufamu, ukoo wa Washufamu;
kutoka kwa Hufamu, ukoo wa
Wahufamu. **40** Wana wa Bela
ni Ardi na Naamani:[i] kutoka
kwa Ardi, ukoo wa Waardi; ku-
toka kwa Naamani, ukoo wa
Wanaamani. **41** Hao ndio wa-
liokuwa wana wa Benjamini
kulingana na koo zao, na
watu walioandikishwa kuto-
ka katika koo hizo walikuwa
45,600.[j]

**42** Hawa ndio waliokuwa
wana wa Dani[k] kulingana

**SURA YA 26**

*a* Mwa 38:2, 5; Mwa 38:26; 1Nya 4:21
*b* Mwa 38:29; Ru 4:18; Mt 1:3
*c* Mwa 38:30; 1Nya 2:4
*d* Ru 4:19
*e* 1Nya 2:5
*f* Hes 1:27
*g* Mwa 30:18; Mwa 35:23; Mwa 46:13; 1Nya 7:1
*h* 1Nya 7:2
*i* Hes 1:29
*j* Mwa 30:20; Mwa 46:14
*k* Hes 1:31
*l* Mwa 30:24; Mwa 35:24; Mwa 46:20
*m* Mwa 41:52
*n* Mwa 41:51
*o* Mwa 50:23; Kum 3:15; 1Nya 7:14
*p* Yos 17:1

**Safu ya 2**

*a* Hes 27:7; 1Nya 7:15
*b* Hes 36:11
*c* Hes 1:35
*d* Mwa 41:52
*e* 1Nya 7:20
*f* Hes 1:33; Yos 17:17
*g* Mwa 35:24; Mwa 46:21; 1Nya 8:1
*h* 1Nya 7:6
*i* 1Nya 8:3, 4
*j* Hes 1:37
*k* Mwa 30:6

na koo zao: kutoka kwa Shuhamu, ukoo wa Washuhamu. Hizo ndizo zilizokuwa koo za Dani kulingana na wazao wao.
43 Watu walioandikishwa kutoka katika koo zote za Washuhamu walikuwa 64,400.[a]

44 Wana wa Asheri[b] kulingana na koo zao walikuwa: kutoka kwa Imna, ukoo wa Waimna; kutoka kwa Ishvi, ukoo wa Waishvi; kutoka kwa Beria, ukoo wa Waberia;
45 kutoka kwa wana wa Beria: kutoka kwa Heberi, ukoo wa Waheberi; kutoka kwa Malkieli, ukoo wa Wamalkieli.
46 Binti ya Asheri aliitwa Sera.
47 Hizo ndizo zilizokuwa koo za wana wa Asheri, na watu walioandikishwa kutoka katika koo hizo walikuwa 53,400.[c]

48 Wana wa Naftali[d] kulingana na koo zao walikuwa: kutoka kwa Yahzeeli, ukoo wa Wayahzeeli; kutoka kwa Guni, ukoo wa Waguni;
49 kutoka kwa Yezeri, ukoo wa Wayezeri; kutoka kwa Shilemu, ukoo wa Washilemu.
50 Hizo ndizo zilizokuwa koo za Naftali kulingana na wazao wao, na watu walioandikishwa kutoka katika koo hizo walikuwa 45,400.[e]

51 Wanaume wote Waisraeli walioandikishwa walikuwa 601,730.[f]

52 Kisha Yehova akamwambia Musa hivi:
53 “Watu hao wanapaswa kugawiwa urithi wa nchi kulingana na orodha ya majina.*[g]
54 Unapaswa kuyapa makundi makubwa urithi mkubwa, na makundi madogo urithi mdogo.[h] Kila kundi linapaswa kupewa urithi wake kulingana na idadi ya watu walioorodheshwa.
55 Hata hivyo, nchi inapaswa kugawanywa kwa kura.[a] Watu wanapaswa kupokea urithi wao kulingana na majina ya makabila ya baba zao.
56 Kila urithi utagawanywa kwa kura, na makundi makubwa na madogo yatapewa urithi wao.”

57 Sasa hawa ndio Walawi walioandikishwa[b] kulingana na koo zao: kutoka kwa Gershoni, ukoo wa Wagershoni; kutoka kwa Kohathi,[c] ukoo wa Wakohathi; kutoka kwa Merari, ukoo wa Wamerari.
58 Hizi ndizo zilizokuwa koo za Walawi: ukoo wa Walibni,[d] ukoo wa Wahebroni,[e] ukoo wa Wamali,[f] ukoo wa Wamushi,[g] ukoo wa Wakora.[h]

Kohathi alikuwa baba ya Amramu.[i]
59 Na mke wa Amramu alikuwa Yokebedi,[j] binti ya Lawi; Yokebedi alizaliwa nchini Misri. Naye alimzalia Amramu, Haruni na Musa na Miriamu dada yao.[k]
60 Kisha Haruni akamzaa Nadabu, Abihu, Eleazari, na Ithamari.[l]
61 Lakini Nadabu na Abihu walikufa kwa sababu ya kumtolea Yehova moto haramu.[m]

62 Wanaume wote wenye umri wa kuanzia mwezi mmoja na zaidi walioandikishwa walikuwa 23,000.[n] Hawakuandikishwa pamoja na Waisraeli wengine,[o] kwa sababu hawakupaswa kupewa urithi miongoni mwa Waisraeli.[p]

63 Hao ndio walioandikishwa na Musa na kuhani Eleazari walipowaandikisha Waisraeli katika jangwa tambarare la Moabu karibu na Yordani huko Yeriko.
64 Lakini hakuna hata mmoja wao aliyea-

26:53 * Au “kulingana na idadi ya majina yaliyoorodheshwa.”

SURA YA 26
a Hes 1:39
b Mwa 30:13 Mwa 35:26 Mwa 46:17 1Nya 7:30
c Hes 1:41
d Mwa 30:8 Mwa 35:25 Mwa 46:24 1Nya 7:13
e Hes 1:43
f Kut 38:26 Hes 1:46, 49 Hes 14:29
g Yos 11:23 Yos 14:1
h Hes 33:54

Safu ya 2
a Hes 34:13 Yos 14:2 Yos 17:4 Yos 18:6 Met 16:33
b Mwa 46:11 Kut 6:16
c Hes 3:19
d Kut 6:17 Hes 3:18
e Hes 3:27
f Kut 6:19 Hes 3:33
g Hes 3:20 1Nya 23:23
h Kut 6:24
i Kut 6:18 Hes 3:19
j Kut 2:1 Kut 6:20
k Kut 15:20 Mik 6:4
l Kut 6:23 Kut 24:9
m Law 10:1, 2 Hes 3:2, 4 1Nya 24:2
n Hes 3:39
o Hes 1:49
p Hes 18:24 Kum 10:9 Kum 14:27 Yos 14:3

ndikishwa na Musa na kuha-
ni Haruni wakati walipowahe-
sabu Waisraeli katika nyika ya
Sinai.[a] **65** Kwa maana Yeho-
va alikuwa amesema hivi ku-
wahusu: “Ni lazima wafe nyi-
kani.”[b] Kwa hiyo hakuna mwa-
namume hata mmoja kati yao
aliyebaki isipokuwa Kalebu
mwana wa Yefune na Yoshua
mwana wa Nuni.[c]

**27** Kisha mabinti wa Selo-
fehadi,[d] mwana wa He-
feri, mwana wa Gileadi, mwa-
na wa Makiri, mwana wa Ma-
nase, wa koo za Manase mwa-
na wa Yosefu, wakaja. Mabinti
hao waliitwa Mala, Noa, Hog-
la, Milka, na Tirsa. **2** Wakasi-
mama mbele ya Musa, kuhani
Eleazari, mbele ya wakuu,[e] na
mbele ya Waisraeli wote kwe-
nye mlango wa hema la mkuta-
no, wakasema: **3** “Baba yetu
alikufa nyikani, lakini haku-
wa miongoni mwa kikundi ki-
lichojiunga na Kora kumpi-
nga Yehova,[f] bali alikufa kwa
sababu ya dhambi yake mwe-
nyewe naye hakuwa na mto-
to yeyote wa kiume. **4** Kwa
nini jina la baba yetu lipotee
kutoka katika ukoo wake kwa
sababu hakuwa na mtoto wa
kiume? Tupe urithi miongo-
ni mwa ndugu za baba yetu.”
**5** Kwa hiyo Musa akawasilisha
kesi yao mbele za Yehova.[g]

**6** Basi Yehova akamwambia
Musa hivi: **7** “Mabinti wa
Selofehadi wanasema ukweli.
Kwa vyovyote vile unapaswa
kuwapa urithi miongoni mwa
ndugu za baba yao na urithi
wa baba yao.[h] **8** Nawe uwaa-
mbie Waisraeli hivi: ‘Mtu aki-
fa bila kuacha mtoto wa kiu-
me, mtampa binti yake urithi
wake. **9** Na ikiwa hana binti,
mtawapa ndugu zake urithi
wake. **10** Na ikiwa hana ndu-
gu, mtawapa ndugu za baba
yake urithi wake. **11** Na iki-
wa baba yake hana ndugu,
mtampa urithi wake mtu
wa karibu zaidi wa ukoo ali-
ye na uhusiano wa damu naye.
Uamuzi huu utakuwa sheria
kwa Waisraeli, kama Yehova
alivyomwamuru Musa.’”

**12** Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa: “Panda mlima
huu wa Abarimu,[a] uione
nchi nitakayowapa Waisrae-
li.[b] **13** Baada ya kuiona, uta-
kufa pia na kuzikwa pamoja
na watu wako,*[c] kama Haru-
ni ndugu yako alivyozikwa,[d]
**14** kwa sababu Waisraeli wa-
lipokuwa wakigombana nami
katika nyika ya Zini, mliasi
agizo langu la kunitakasa
mbele yao nilipowapa maji.[e]
Hayo ndiyo maji ya Meriba[f]
huko Kadeshi[g] katika nyika ya
Zini.”[h]

**15** Kisha Musa akamwa-
mbia hivi Yehova: **16** “Yeho-
va, Mungu anayewapa watu
wote uhai,* naomba umcha-
gue mwanamume atakaye-
wasimamia watu hawa **17** ili
awatangulie na kuwaongoza
katika mambo yote, ili watu
hawa wa Yehova wasiwe kama
kondoo wasio na mchunga-
ji.” **18** Kwa hiyo Yehova aka-
mwambia Musa: “Mchukue Yo-
shua mwana wa Nuni, mwana-
mume aliye na roho,* na
uweke mikono yako juu yake.[i]
**19** Kisha umsimamishe mbe-
le ya kuhani Eleazari na mbe-
le ya watu wote, nawe umweke
kuwa kiongozi.[j] **20** Utampa

---

**27:13** * Tnn., “utakusanywa pia kwa watu wako.” Huu ni msemo wa kishairi unaorejelea kifo. **27:16** * Tnn., “Mungu wa roho za miili yote.” **27:18** * Au “mtazamo unaofaa.”

**SURA YA 26**
a Hes 1:2; Kum 2:14; 1Ko 10:5
b Ebr 3:17
c Hes 14:29, 30; Yos 14:14; Yos 19:49

**SURA YA 27**
d Hes 26:33
e Kut 18:25, 26
f Hes 14:35; Hes 16:1, 2; Hes 16:19, 35
g Kut 18:15, 16; Kut 33:11; Law 24:11, 12
h Hes 36:2; Yos 17:3, 4

**Safu ya 2**
a Hes 33:47; Kum 32:48, 49
b Mwa 13:14, 15; Kum 3:27; Kum 32:52; Kum 34:1
c Hes 31:2; Kum 34:7
d Hes 20:24, 28; Hes 33:38; Kum 10:6; Kum 32:50
e Hes 20:10, 12; Kum 1:37
f Zb 106:32, 33
g Kum 1:2
h Yos 15:1
i Kum 34:9; Mdo 6:5, 6
j Kum 31:7

sehemu ya mamlaka* yako,[a] ili
Waisraeli wote wamsikilize.[b]
21 Atasimama mbele ya ku-
hani Eleazari, ambaye atatu-
mia Urimu[c] kujua uamuzi wa
Yehova kwa niaba yake. Kwa
agizo lake, yeye na Waisrae-
li wote na watu wengine wote
watatoka, na kwa agizo lake
wataingia ndani."
22 Kwa hiyo Musa akafanya
kama Yehova alivyomwamuru.
Akamchukua Yoshua na ku-
msimamisha mbele ya kuha-
ni Eleazari na mbele ya watu
wote, 23 akaweka mikono
yake juu yake na kumweka
kuwa kiongozi,[d] kama Yehova
alivyosema kupitia Musa.[e]

28 Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa, 2 "Waa-
muru hivi Waisraeli: 'Hakiki-
sheni kwamba mnanitolea to-
leo langu, chakula changu.*
Ni lazima mnitolee kwa waka-
ti uliowekwa dhabihu zangu
zinazoteketezwa zenye harufu
inayonipendeza.'#[f]
3 "Nawe uwaambie, 'Hii ndi-
yo dhabihu inayochomwa
kwa moto ambayo mtamto-
lea Yehova: mtatoa kwa uka-
waida kila siku wanakondoo
dume wawili wasio na kasoro
wenye umri wa mwaka mmoja
kwa ajili ya dhabihu ya kute-
ketezwa.[g] 4 Mtamtoa mwa-
nakondoo dume mmoja asu-
buhi, na mwanakondoo dume
wa pili mtamtoa jioni kabla
ya giza kuingia,*[h] 5 pamo-
ja na toleo la nafaka la se-
hemu ya kumi ya kipimo cha
efa moja* ya unga laini ulio-
changanywa na robo ya hini*
ya mafuta ya zeituni zilizopo-
ndwa.[a] 6 Ni dhabihu ya kute-
ketezwa inayotolewa kwa uka-
waida,[b] iliyoanzishwa kwenye
Mlima Sinai, dhabihu inayo-
chomwa kwa moto yenye ha-
rufu inayompendeza# Yehova,
7 pamoja na toleo lake la ki-
nywaji la robo ya hini kwa ajili
ya kila mwanakondoo dume.[c]
Mimineni kileo mahali pata-
katifu kikiwa toleo la kinywa-
ji mbele za Yehova. 8 Nanyi
mtamtoa mwanakondoo dume
wa pili jioni kabla ya giza kui-
ngia.* Mtamtoa pamoja na to-
leo la nafaka kama lile lililo-
tolewa asubuhi pamoja na to-
leo lake la kinywaji. Mtamtoa
akiwa dhabihu inayochomwa
kwa moto yenye harufu inayo-
mpendeza# Yehova.[d]
9 "'Hata hivyo, siku ya
Sabato,[e] mnapaswa kutoa wa-
nakondoo dume wawili wasio
na kasoro wenye umri wa
mwaka mmoja pamoja na to-
leo la nafaka la sehemu mbi-
li za kumi za kipimo cha efa
ya unga laini uliochanganywa
na mafuta, pamoja na toleo
lake la kinywaji. 10 Hiyo ndi-
yo dhabihu ya kuteketezwa ya
Sabato, pamoja na dhabihu ya
kuteketezwa inayotolewa kwa
ukawaida pamoja na toleo lake
la kinywaji.[f]
11 "'Mwanzoni mwa kila
mwezi* mtamtolea Yehova
dhabihu ya kuteketezwa ya
ng'ombe dume wawili wacha-
nga, kondoo dume mmoja, wa-
nakondoo dume saba wa-
sio na kasoro wote wa umri
wa mwaka mmoja,[g] 12 na to-

**27:20** *Au "heshima." **28:2** *Au "mkate wangu." #Au "inayonituliza." **28:4, 8** *Tnn., "katikati ya zile jioni mbili." **28:5** *Sehemu ya kumi ya efa ilikuwa sawa na lita 2.2 au kilogramu 1.3 hivi. Angalia Nyongeza B14.

**28:5** *Hini ilikuwa sawa na lita 3.67. Angalia Nyongeza B14. **28:6, 8** #Au "inayomtuliza." **28:11** *Tnn., "miezi yenu."

SURA YA 27
a Kum 1:38, Kum 31:3, Kum 34:10
b Yos 1:17
c Kut 28:30, 1Sa 23:9, 1Sa 28:6, Ne 7:65
d Hes 27:18
e Kum 3:28, Kum 31:14, 23

SURA YA 28
f 2Nya 8:13, Ne 10:32, 33
g Kut 29:38, Law 6:9, Eze 46:15
h Kut 29:39

Safu ya 2
a Kut 29:40, Hes 15:4
b Kut 29:38, 42, 2Nya 2:4, Ezr 3:3
c Kut 29:39, 40
d Kut 29:41
e Kut 16:29, Kut 20:10, Eze 20:12
f Hes 28:3, 7
g Hes 10:10, 1Nya 23:31, 2Nya 2:4, Ne 10:32, 33

leo la nafaka la sehemu tatu
za kumi za vipimo vya unga
laini uliochanganywa na ma-
futa[a] kwa ajili ya kila ng'o-
mbe dume na toleo la nafa-
ka la sehemu mbili za kumi
za vipimo vya unga laini ulio-
changanywa na mafuta kwa
ajili ya kondoo dume mmo-
ja,[b] **13** na toleo la nafaka la
sehemu moja ya kumi ya ki-
pimo cha unga laini uliocha-
nganywa na mafuta kwa aji-
li ya kila mwanakondoo
dume; mtavitoa vitu hivyo vi-
kiwa dhabihu inayochomwa
kwa moto yenye harufu inayo-
mpendeza*[c] Yehova. **14** Na
matoleo ya kinywaji ya dhabi-
hu hiyo yanapaswa kuwa nusu
ya hini ya divai kwa ajili ya
ng'ombe dume[d] na sehemu ya
tatu ya hini kwa ajili ya ko-
ndoo dume[e] na robo ya hini
kwa ajili ya mwanakondoo
dume.[f] Hiyo ndiyo dhabihu ya
kuteketezwa inayopaswa ku-
tolewa kila mwezi kwa mwaka
mzima. **15** Pia, mwanambu-
zi mmoja anapaswa kutolewa
kwa Yehova ili kuwa dhabihu
ya dhambi; atatolewa na dha-
bihu ya kuteketezwa inayoto-
lewa kwa ukawaida pamoja na
toleo lake la kinywaji.

**16** "Siku ya 14 ya mwezi
wa kwanza, itakuwa Pasaka
ya Yehova.[g] **17** Na siku ya 15
ya mwezi huo, kutakuwa na
sherehe. Mikate isiyo na cha-
chu italiwa kwa siku saba.[h]
**18** Katika siku ya kwanza ku-
takuwa na kusanyiko takatifu.
Hampaswi kufanya kazi yo-
yote ngumu. **19** Nanyi mta-
mtolea Yehova dhabihu ya ku-
teketezwa inayochomwa kwa
moto ya ng'ombe dume wa-
wili wachanga, kondoo dume
mmoja, na wanakondoo dume
saba wote wa umri wa mwa-
ka mmoja. Mnapaswa kutoa
wanyama wasio na kasoro.[a]
**20** Mnapaswa kuwatoa pamo-
ja na matoleo ya nafaka ya
unga laini uliochanganywa na
mafuta;[b] sehemu tatu za kumi
kwa ajili ya ng'ombe dume na
sehemu mbili za kumi kwa aji-
li ya kondoo dume mmoja.
**21** Mtatoa sehemu moja ya
kumi kwa ajili ya kila mwa-
nakondoo dume kati ya
wale wanakondoo dume saba,
**22** na pia mbuzi mmoja ili
kuwa dhabihu ya dhambi kwa
ajili ya kufunika dhambi zenu.
**23** Mtatoa vitu hivyo pamo-
ja na dhabihu ya kuteketezwa
inayotolewa asubuhi kwa uka-
waida. **24** Mtatoa vitu hivyo
kama chakula# kwa njia ilei-
le kila siku kwa siku saba,
ni dhabihu inayochomwa kwa
moto yenye harufu inayompe-
ndeza* Yehova. Inapaswa ku-
tolewa na dhabihu ya kuteke-
tezwa inayotolewa kwa uka-
waida pamoja na toleo lake
la kinywaji. **25** Siku ya saba
mtakuwa na kusanyiko taka-
tifu.[c] Hampaswi kufanya kazi
yoyote ngumu.[d]

**26** "'Siku ya mavuno ya
kwanza yaliyokomaa,[e] mnapo-
mtolea Yehova nafaka iliyoto-
ka kuvunwa[f] katika sherehe
yenu ya majuma,[g] mnapaswa
kuwa na kusanyiko takatifu.
Hampaswi kufanya kazi yoyo-
te ngumu.[h] **27** Mtatoa ng'o-
mbe dume wawili wachanga,
kondoo dume mmoja, na wa-
nakondoo dume saba wote wa
umri wa mwaka mmoja kuwa
dhabihu ya kuteketezwa ye-
nye harufu inayompendeza*
Yehova,[i] **28** pamoja na toleo

**SURA YA 28**
*a* Law 2:11
*b* Law 1:10
*c* Law 1:10, 13
*d* Hes 15:8, 10
*e* Hes 15:6, 7
*f* Hes 15:5
*g* Kut 12:14; Law 23:5; Kum 16:1; Eze 45:21; 1Ko 5:7
*h* Kut 12:15; Law 23:6; 1Ko 5:8

**Safu ya 2**
*a* Law 22:20, 22; Kum 15:21
*b* Law 2:1
*c* Kut 13:6
*d* Kut 12:16; Law 23:8; Kum 16:8
*e* Kut 23:16
*f* Law 23:15, 16
*g* Kut 34:22; Kum 16:10; Mdo 2:1
*h* Law 23:16, 21
*i* Law 23:16, 18

**28:13, 24, 27** * Au "inayomtuliza."

**28:24** # Tnn., "mkate."

la nafaka la unga laini ulio-
changanywa na mafuta; se-
hemu tatu za kumi kwa ajili
ya kila ng’ombe dume, na se-
hemu mbili za kumi kwa aji-
li ya kondoo dume mmoja,
**29** sehemu moja ya kumi kwa
ajili ya kila mwanakondoo
dume kati ya wale wanako-
ndoo dume saba, **30** na pia
mwanambuzi mmoja kwa aji-
li ya kufunika dhambi zenu.[a]
**31** Mtatoa vitu hivyo pamo-
ja na dhabihu ya kuteketezwa
inayotolewa kwa ukawaida pa-
moja na toleo lake la nafaka.
Mtatoa wanyama wasio na ka-
soro,[b] pamoja na matoleo yao
ya kinywaji.

**29** “‘Na siku ya kwanza ya
mwezi wa saba, mtaku-
wa na kusanyiko takatifu. Ha-
mpaswi kufanya kazi yoyote
ngumu.[c] Mnapaswa kupiga ta-
rumbeta siku hiyo.[d] **2** Mta-
toa ng’ombe dume mmoja
mchanga, kondoo dume mmo-
ja, wanakondoo dume saba
wote wa mwaka mmoja
kuwa dhabihu ya kuteketе-
zwa yenye harufu inayo-
mpendeza* Yehova, wanyama
wote hawapaswi kuwa na ka-
soro, **3** pamoja na toleo la
nafaka la unga laini uliocha-
nganywa na mafuta; sehemu
tatu za kumi kwa ajili ya
ng’ombe dume, sehemu mbi-
li za kumi kwa ajili ya kondoo
dume, **4** na sehemu ya kumi
kwa ajili ya kila mwanako-
ndoo dume kati ya wale wa-
nakondoo dume saba, **5** na
mwanambuzi dume mmoja ili
kuwa dhabihu ya dhambi kwa
ajili ya kufunika dhambi zenu.
**6** Mtatoa vitu hivyo pamoja
na dhabihu ya kuteketezwa ya
kila mwezi na toleo lake la na-
faka[a] na dhabihu ya kuteketе-
zwa inayotolewa kwa ukawai-
da pamoja na toleo lake la na-
faka[b] na matoleo yake ya ki-
nywaji,[c] mkifuata utaratibu
wa kawaida wa kutoa dhabihu
hizo, ili iwe dhabihu inayocho-
mwa kwa moto yenye harufu
inayompendeza* Yehova.
**7** “‘Na siku ya kumi ya
mwezi huo wa saba mtaku-
wa na kusanyiko takatifu,[d] na-
nyi mnapaswa kujitesa.* Ha-
mpaswi kufanya kazi yoyote.[e]
**8** Mtamtoa ng’ombe dume
mmoja mchanga, kondoo
dume mmoja, na wanakondoo
dume saba wote wa umri wa
mwaka mmoja kuwa dhabihu
ya kuteketezwa yenye haru-
fu inayompendeza* Yeho-
va; wanyama wote hawapa-
swi kuwa na kasoro.[f] **9** Mta-
watoa pamoja na toleo lao la
nafaka la unga laini ulio-
changanywa na mafuta; sehe-
mu tatu za kumi kwa ajili ya
ng’ombe dume, sehemu mbi-
li za kumi kwa ajili ya kondoo
dume mmoja, **10** sehemu ya
kumi kwa ajili ya kila mwa-
nakondoo dume kati ya
wale wanakondoo dume saba,
**11** na pia mbuzi mmoja kwa
ajili ya dhabihu ya dhambi,
mbali na dhabihu ya dhambi
inayotolewa kwa ajili ya ku-
funika dhambi[g] na dhabihu
ya kuteketezwa inayotolewa
kwa ukawaida, pamoja na to-
leo lake la nafaka na matoleo
yake ya kinywaji.
**12** “‘Na siku ya 15 ya mwe-
zi wa saba mtakuwa na ku-
sanyiko takatifu. Hampa-
swi kufanya kazi yoyote ngu-
mu, nanyi mnapaswa kumfa-

**SURA YA 28**
a Law 23:16, 19
b Law 1:3

**SURA YA 29**
c Law 23:24, 25
d Hes 10:2; Zb 81:3

**Safu ya 2**
a Hes 28:11-13
b Hes 28:3, 5
c Hes 28:6, 7
d Law 16:29
e Law 23:27-31
f Law 1:3; Law 22:22; Kum 15:21; Kum 17:1
g Law 16:3

**29:2, 6, 8** *Au “inayomtuliza.”

**29:7** *Kwa ujumla inaeleweka kwamba “kujitesa” kunamaanisha kujinyima kwa njia mbalimbali, kutia ndani kufunga.

nyia Yehova sherehe kwa siku
saba.[a] **13** Mtatoa ng'ombe
dume wachanga 13, kondoo
dume 2, na wanakondoo dume
14 wote wa umri wa mwaka
mmoja kuwa dhabihu inayo-
chomwa[b] kwa moto yenye ha-
rufu inayompendeza* Yeho-
va; wanyama wote hawapaswi
kuwa na kasoro.[c] **14** Mtawa-
toa pamoja na toleo lao la na-
faka la unga laini uliochanga-
nywa na mafuta; sehemu tatu
za kumi kwa ajili ya kila ng'o-
mbe dume kati ya wale ng'o-
mbe dume 13, sehemu mbili
za kumi kwa ajili ya kila ko-
ndoo dume kati ya wale ko-
ndoo dume 2, **15** na sehemu
ya kumi kwa ajili ya kila mwa-
nakondoo dume kati ya wale
wanakondoo dume 14, **16** na
pia mwanambuzi mmoja kwa
ajili ya dhabihu ya dhambi,
mbali na dhabihu ya kutekete-
zwa inayotolewa kwa ukawai-
da, pamoja na toleo lake la na-
faka na toleo lake la kinywaji.[d]

**17** "'Na siku ya pili mtatoa
ng'ombe dume wachanga 12,
kondoo dume 2, na wanako-
ndoo dume 14 wote wa
umri wa mwaka mmoja, wa-
nyama wasio na kasoro,[e]
**18** na toleo la nafaka na
matoleo ya kinywaji kwa aji-
li ya hao ng'ombe dume, ko-
ndoo dume, na wanakondoo
dume kulingana na idadi yao,
mkifuata utaratibu wa kawai-
da, **19** na pia mwanambuzi
mmoja kwa ajili ya dhabihu
ya dhambi, mbali na dhabihu
ya kuteketezwa inayotolewa
kwa ukawaida, pamoja na to-
leo lake la nafaka na matoleo
yake ya kinywaji.[f]

**20** "'Na siku ya tatu mta-
toa ng'ombe dume 11, ko-
ndoo dume 2, na wanako-
ndoo dume 14 wote wa
umri wa mwaka mmoja, wa-
nyama wasio na kasoro,[a]
**21** na toleo la nafaka na ma-
toleo ya kinywaji kwa ajili ya
hao ng'ombe dume, kondoo
dume, na wanakondoo dume
kulingana na idadi yao, mki-
fuata utaratibu wa kawaida,
**22** na pia mbuzi mmoja kwa
ajili ya dhabihu ya dhambi,
mbali na dhabihu ya kutekete-
zwa inayotolewa kwa ukawai-
da, pamoja na toleo lake la na-
faka na toleo lake la kinywaji.[b]

**23** "'Na siku ya nne mtatoa
ng'ombe dume 10, kondoo
dume 2, na wanakondoo
dume 14 wote wa umri wa
mwaka mmoja, wanyama wa-
sio na kasoro,[c] **24** na toleo la
nafaka na matoleo ya kinywa-
ji kwa ajili ya hao ng'ombe
dume, kondoo dume, na wa-
nakondoo dume kulingana na
idadi yao, mkifuata utaratibu
wa kawaida, **25** na pia mwa-
nambuzi mmoja kwa ajili
ya dhabihu ya dhambi, mba-
li na dhabihu ya kutekete-
zwa inayotolewa kwa ukawai-
da, pamoja na toleo lake la na-
faka na toleo lake la kinywaji.[d]

**26** "'Na siku ya tano mta-
toa ng'ombe dume 9, kondoo
dume 2, na wanakondoo
dume 14 wote wa umri wa
mwaka mmoja, wanyama wa-
sio na kasoro,[e] **27** na toleo la
nafaka na matoleo ya kinywa-
ji kwa ajili ya hao ng'ombe
dume, kondoo dume, na wa-
nakondoo dume kulingana na
idadi yao, mkifuata utaratibu
wa kawaida, **28** na pia mbu-
zi mmoja kwa ajili ya dhabi-
hu ya dhambi, mbali na dhabi-
hu ya kuteketezwa inayotole-
wa kwa ukawaida, pamoja na

**29:13** * Au "inayomtuliza."

**SURA YA 29**
*a* Kut 23:16; Law 23:34-36; Kum 16:13-15; Ne 8:14-18
*b* Ezr 3:4
*c* Law 22:22; Kum 17:1
*d* Hes 28:3-8
*e* Law 22:22; Kum 17:1
*f* Hes 28:3-8

**Safu ya 2**
*a* Law 22:22; Kum 17:1
*b* Hes 28:3-8
*c* Law 22:22; Kum 17:1
*d* Hes 28:3-8
*e* Kum 15:21; Kum 17:1

toleo lake la nafaka na toleo
lake la kinywaji.[a]
**29** "'Na siku ya sita mtatoa
ng'ombe dume 8, kondoo
dume 2, na wanakondoo
dume 14 wote wa umri wa
mwaka mmoja, wanyama wa-
sio na kasoro,[b] **30** na toleo la
nafaka na matoleo ya kinywa-
ji kwa ajili ya hao ng'ombe
dume, kondoo dume, na wa-
nakondoo dume kulingana na
idadi yao, mkifuata utaratibu
wa kawaida, **31** na pia mbu-
zi mmoja kwa ajili ya dhabi-
hu ya dhambi, mbali na dhabi-
hu ya kuteketezwa inayotole-
wa kwa ukawaida, pamoja na
toleo lake la nafaka na mato-
leo yake ya kinywaji.[c]
**32** "'Na siku ya saba mta-
toa ng'ombe dume 7, ko-
ndoo dume 2, na wanako-
ndoo dume 14 wote wa umri
wa mwaka mmoja, wanyama
wasio na kasoro,[d] **33** na to-
leo la nafaka na matoleo
ya kinywaji kwa ajili ya hao
ng'ombe dume, kondoo dume,
na wanakondoo dume kuli-
ngana na idadi yao, mki-
fuata utaratibu wa kawaida,
**34** na pia mbuzi mmoja kwa
ajili ya dhabihu ya dhambi,
mbali na dhabihu ya kutekete-
zwa inayotolewa kwa ukawai-
da, pamoja na toleo lake la na-
faka na toleo lake la kinywaji.[e]
**35** "'Siku ya nane mtaku-
wa na kusanyiko takatifu.
Hampaswi kufanya kazi
yoyote ngumu.[f] **36** Mtatoa
ng'ombe dume mmoja, ko-
ndoo dume mmoja, na wana-
kondoo dume saba wote wa
mwaka mmoja kuwa dhabihu
inayochomwa kwa moto yenye
harufu inayompendeza* Ye-
hova, wanyama wote hawapa-
swi kuwa na kasoro,[a] **37** na
toleo la nafaka na matoleo
ya kinywaji kwa ajili ya huyo
ng'ombe dume, kondoo dume,
na wanakondoo dume kuli-
ngana na idadi yao, mkifuata
utaratibu wa kawaida, **38** na
pia mbuzi mmoja kwa ajili
ya dhabihu ya dhambi, mba-
li na dhabihu ya kuteketezwa
inayotolewa kwa ukawaida,
pamoja na toleo lake la nafa-
ka na toleo lake la kinywaji.[b]
**39** "'Mtamtolea Yehova dha-
bihu hizo wakati wa shere-
he zenu za majira,[c] mbali na
dhabihu zenu za nadhiri[d] na
matoleo yenu ya hiari[e] yaki-
wa dhabihu zenu za kutekete-
zwa;[f] na pia matoleo yenu ya
nafaka[g] na matoleo yenu ya
kinywaji[h] na dhabihu zenu za
ushirika.'"[i] **40** Musa aliwaa-
mbia Waisraeli mambo yote
ambayo Yehova alimwamuru.

**30** Kisha Musa akawaa-
mbia hivi viongozi[j] wa
makabila ya Israeli: "Yehova
ameamuru hivi: **2** Mwana-
mume akimwekea Yehova na-
dhiri[k] au akiapa[l] kuweka na-
dhiri ya kujinyima kitu fula-
ni,* hapaswi kuvunja ahadi
yake.[m] Anapaswa kufanya kila
jambo aliloapa kufanya.[n]
**3** "Na binti anayeishi katika
nyumba ya baba yake akimwe-
kea Yehova nadhiri au akiweka
nadhiri ya kujinyima kitu fu-
lani **4** na baba yake akisikia
nadhiri yake au nadhiri aliyo-
weka ya kujinyima lakini asi-
mpinge, basi ni lazima atimize
nadhiri zake zote, kutia ndani
kila nadhiri aliyoweka ya ku-
jinyima kitu fulani. **5** Lakini
baba yake akimkataza baada

SURA YA 29
a Hes 28:3-8
b Law 22:22; Kum 17:1
c Hes 28:3-8
d Law 22:22; Kum 17:1
e Hes 28:3-8
f Law 23:36, 39

Safu ya 2
a Law 22:22; Kum 17:1
b Hes 28:3-8
c Law 23:2; Kum 16:16
d Kum 12:5, 6
e Law 7:16; Law 22:21
f Law 1:3
g Law 2:1
h Hes 15:5
i Law 3:1

SURA YA 30
j Kut 18:25
k Mwa 28:20-22; Amu 11:30, 31
l Zb 132:1-5
m Kum 23:21; Zb 116:14; Zb 119:106; Mhu 5:4; Mt 5:33
n Zb 50:14; Zb 66:13

29:36 * Au "inayomtuliza."

30:2 * Au "akijifunga wajibu."

ya kusikia kwamba binti yake
ameweka nadhiri au nadhiri
za kujinyima kitu fulani, basi
hatatimiza nadhiri hizo. Ye-
hova atamsamehe kwa sababu
baba yake alimkataza.[a]
**6** “Hata hivyo, binti huyo
akiolewa baada ya kuweka
nadhiri au kuahidi kujinyi-
ma kitu fulani bila kufikiri
**7** na mume wake akisikia na-
dhiri yake lakini asimpinge
siku anayosikia kuhusu na-
dhiri hiyo, basi ni lazima bi-
nti huyo atimize nadhiri
zake au nadhiri alizoweka za
kujinyima kitu fulani. **8** La-
kini mume wake akimkataza
siku anayosikia kuhusu na-
dhiri hiyo, mume huyo anawe-
za kufuta nadhiri hiyo au aha-
di ambayo mke wake aliweka
bila kufikiri,[b] na Yehova ata-
msamehe mke huyo.
**9** “Lakini mjane au mwana-
mke aliyetalikiwa akiweka na-
dhiri, atatimiza kila jambo
ambalo aliahidi.
**10** “Hata hivyo, ikiwa mwa-
namke aliweka nadhiri au na-
dhiri ya kujinyima kitu fu-
lani akiwa katika nyumba
ya mume wake **11** na mume
wake alisikia nadhiri yake la-
kini hakumpinga wala kumka-
taza, basi ni lazima atimize
nadhiri zake au nadhiri yo-
yote aliyoweka ya kujinyima
kitu fulani. **12** Lakini ikiwa
mume wake alifuta kabisa na-
dhiri zozote au nadhiri yoyo-
te ya kujinyima ya mke wake
siku aliposikia kuzihusu, mke
wake hatatimiza nadhiri hizo.[c]
Mume wake alizifuta, na Ye-
hova atamsamehe mke huyo.
**13** Mume wake anapaswa ku-
kubali au kufuta kiapo cho-
chote au nadhiri yoyote ya ku-
jinyima kitu fulani. **14** Laki-
ni ikiwa mume wake hampingi
siku baada ya siku, basi ame-
kubali viapo vyote au nadhi-
ri zote za kujinyima za mke
wake. Anakubaliana nazo kwa
sababu hakumpinga siku ali-
pomsikia akiweka nadhiri
hizo. **15** Lakini mume wake
akizifuta baadaye, baada ya
siku aliyozisikia, atakuwa na
hatia kwa kosa la mke wake.[a]
**16** “Hizo ndizo sheria amba-
zo* Yehova alimwamuru Musa
kuhusu mume na mke wake,
na kuhusu baba na binti yake
anayeishi nyumbani kwa baba
yake.”

**31** Kisha Yehova akamwa-
mbia Musa: **2** “Walipi-
ze kisasi[b] Wamidiani[c] kwa sa-
babu ya mambo waliyowate-
ndea Waisraeli. Baadaye uta-
kufa na kuzikwa pamoja na
watu wako.”*[d]
**3** Basi Musa akawaambia
watu hivi: “Watayarisheni wa-
naume wakapigane* na Wami-
diani na kulipiza kisasi cha
Yehova dhidi yao. **4** Mtape-
leka jeshini wanaume 1,000
kutoka katika kila kabila la
Israeli.” **5** Kwa hiyo wanau-
me 1,000 kutoka katika kila
kabila miongoni mwa maelfu
ya Waisraeli,[e] jumla ya wanau-
me 12,000, walitayarishwa kwa
ajili ya vita.
**6** Kisha Musa akawatuma
vitani wanaume 1,000 ku-
toka katika kila kabila, wa-
kiwa pamoja na Finehasi[f]
mwana wa kuhani Eleazari
aliyebeba mkononi mwake
vyombo vitakatifu na taru-
mbeta za kutangaza mwito.[g]

**SURA YA 30**
*a* Kut 20:12
*b* Ro 7:2; 1Ko 11:3; Efe 5:22
*c* 1Ko 11:3; 1Pe 3:1

**Safu ya 2**
*a* Kum 23:21

**SURA YA 31**
*b* Zb 94:1; Isa 1:24; Nah 1:2
*c* Hes 22:7; Hes 25:1-3; Hes 25:17, 18; 1Ko 10:8; Ufu 2:14
*d* Hes 27:12, 13; Kum 32:48-50
*e* Hes 26:51
*f* Hes 25:7, 8
*g* Hes 10:2, 9

**30:16** *Au “Hayo ndiyo masharti ambayo.” **31:2** *Tnn., “utakusanywa kwa watu wako.” Huu ni msemo wa kishairi unaorejelea kifo. **31:3** *Au “Tayarisheni jeshi likapigane.”

7 Walipigana na Wamidiani, kama Yehova alivyomwamuru Musa, wakawaua wanaume wote. 8 Miongoni mwa watu waliouawa kulikuwepo wafalme watano wa Midiani, yaani, Evi, Rekemu, Suri, Huru, na Reba. Pia, walimuua kwa upanga Balaamu[a] mwana wa Beori. 9 Lakini Waisraeli walichukua mateka wanawake wa Midiani na watoto wao. Walichukua pia wanyama wao wote, naam, mifugo yao yote, na mali zao zote. 10 Waliteketeza majiji yote ambamo Wamidiani waliishi na kambi zao zote.* 11 Wakachukua nyara zote na mateka wote, wanadamu na wanyama. 12 Wakamletea Musa na kuhani Eleazari na Waisraeli wote mateka hao na nyara hizo kambini, katika jangwa tambarare la Moabu,[b] karibu na Yordani huko Yeriko.

13 Kisha Musa na kuhani Eleazari na wakuu wote wa Waisraeli wakatoka ili kukutana nao nje ya kambi. 14 Lakini Musa alikasirishwa sana na wanaume waliowekwa kusimamia jeshi, yaani, wakuu wa maelfu na wakuu wa mamia waliokuwa wakirudi kutoka vitani. 15 Musa akawauliza: “Kwa nini mmewaacha hai wanawake wote? 16 Kumbukeni kwamba hao ndio waliochochewa na Balaamu kuwashawishi Waisraeli wakose uaminifu[c] kwa Yehova kule Peori,[d] na kuwaletea pigo watu wa Yehova.[e] 17 Sasa muueni kila mtoto wa kiume na kila mwanamke ambaye amewahi kufanya ngono na mwanamume. 18 Lakini msiwaue wasichana wote ambao hawajawahi kufanya ngono na mwanamume.[a] 19 Nanyi mnapaswa kupiga kambi nje ya kambi kwa siku saba. Kila mtu miongoni mwenu ambaye amemuua mtu na kila mtu ambaye amemgusa mtu aliyeuawa[b] anapaswa kujitakasa[c] siku ya tatu na siku ya saba, ninyi na mateka wenu. 20 Mnapaswa pia kutakasa kutokana na dhambi kila vazi, kila kitu kilichotengenezwa kwa ngozi, kila kitu kilichotengenezwa kwa manyoya ya mbuzi, na kila kitu kilichotengenezwa kwa mbao.”

21 Ndipo kuhani Eleazari akawaambia wanaume walioenda vitani: “Hii ndiyo sheria ambayo Yehova amempa Musa, 22 ‘Ni dhahabu, fedha, shaba, chuma, bati, na madini ya risasi tu, 23 yaani, kila kitu kinachoweza kustahimili moto, ndicho mnachopaswa kupitisha motoni, nacho kitakuwa safi. Hata hivyo, kinapaswa pia kusafishwa kwa maji ya kutakasa.[d] Kila kitu ambacho hakiwezi kustahimili moto, mnapaswa kukitakasa kwa maji. 24 Nanyi mnapaswa kufua mavazi yenu siku ya saba na kuwa safi, kisha mnaweza kuingia kambini.’”[e]

25 Tena Yehova akamwambia Musa hivi: 26 “Wewe pamoja na kuhani Eleazari na viongozi wa koo* za Waisraeli hesabuni nyara zote, kutia ndani wanadamu na wanyama waliotekwa. 27 Gaweni nyara hizo katika mafungu mawili, ili wanajeshi walioenda vitani wapate fungu moja na

---

**31:10** *Au “kambi zao zote zilizozingirwa na kuta.”

**31:26** *Yaani, ukoo wa upande wa baba.

**SURA YA 31**

a Hes 22:12; 2Pe 2:15; Ufu 2:14
b Hes 22:1
c Hes 25:1, 2; Ufu 2:14
d Hes 25:17, 18; Kum 4:3; Yos 22:17
e Hes 25:9; 1Ko 10:8

**Safu ya 2**

a Hes 31:35
b Hes 5:2; Hes 19:11, 16
c Hes 19:20
d Hes 19:9
e Hes 19:19, 20

Waisraeli wengine fungu lingi-
ne.[a] **28** Kutoka kwa wanaje-
shi walioenda vitani, mtachu-
kua nafsi* moja kutoka kwa
kila nafsi 500 za wanada-
mu, za ng'ombe, za punda,
na kondoo ili iwe kodi ya Ye-
hova. **29** Mnapaswa kuchu-
kua nafsi hizo kutoka kati-
ka fungu lao na kumpa ku-
hani Eleazari kama mchango
kwa Yehova.[b] **30** Kutoka ka-
tika fungu ambalo Waisrae-
li watapewa, mnapaswa ku-
chukua nafsi moja kutoka kwa
kila nafsi 50 za wanadamu,
za ng'ombe, za punda, za ko-
ndoo, na za kila aina ya mnya-
ma wa kufugwa, na kuwapa
Walawi,[c] wanaotimiza maju-
kumu katika hema la Yehova
la ibada."[d]

**31** Basi Musa na kuhani
Eleazari wakafanya kama Ye-
hova alivyomwamuru Musa.
**32** Nyara na vitu vyote amba-
vyo watu walichukua vitani ni
kondoo 675,000, **33** ng'ombe
72,000, **34** na punda 61,000.
**35** Wanawake ambao hawaku-
wa wamefanya ngono na mwa-
namume[e] walikuwa wanawa-
ke* 32,000. **36** Na nusu iliyo-
kuwa fungu la wale walioenda
vitani ilikuwa kondoo 337,500.
**37** Kondoo 675 kati yao wali-
chukuliwa ili kuwa kodi kwa
Yehova. **38** Pia, kulikuwa na
ng'ombe 36,000, na ng'o-
mbe 72 kati yao walichukuli-
wa ili kuwa kodi kwa Yehova.
**39** Punda walikuwa 30,500,
na punda 61 kati yao walichu-
kuliwa ili kuwa kodi kwa Yeho-
va. **40** Wanadamu walikuwa
16,000, na 32 kati yao walichu-
kuliwa ili kuwa kodi kwa Yeho-
va. **41** Kisha Musa akampa
kuhani Eleazari kodi hiyo iwe
mchango wa Yehova,[a] kama
Yehova alivyomwamuru Musa.

**42** Ile nusu waliyopewa Wa-
israeli ambayo Musa aliite-
nga na nusu waliyopewa
wanajeshi walioenda vitani,
**43** ilikuwa kondoo 337,500,
**44** ng'ombe 36,000, **45** pu-
nda 30,500, **46** na wanada-
mu 16,000. **47** Kisha kutoka
katika nusu hiyo ambayo ni
fungu la Waisraeli, Musa ali-
chukua nafsi moja kutoka kwa
kila nafsi 50 za wanadamu na
za wanyama akawapa Walawi[b]
waliotimiza majukumu kati-
ka hema la Yehova la ibada,[c]
kama Yehova alivyomwamu-
ru Musa.

**48** Kisha wanaume walio-
wekwa kusimamia maelfu ya
wanajeshi,[d] yaani, wakuu wa
maelfu na wakuu wa mamia,
wakamfikia Musa, **49** na ku-
mwambia: "Sisi watumishi
wako tumewahesabu wana-
jeshi walio chini ya usi-
mamizi wetu, na hakuna
hata mmoja wao anayekose-
kana.[e] **50** Kwa hiyo mruhusu
kila mmoja wetu atoe vitu ali-
vyopata ili viwe vya Yehova,
yaani, vitu vya dhahabu, mi-
kufu ya miguuni, bangili, pete
za muhuri, vipuli, na vito vi-
ngine, ili Yehova afunike dha-
mbi zetu."

**51** Basi Musa na kuhani
Eleazari wakapokea dhaha-
bu hiyo kutoka kwao, naam,
vito vyote. **52** Dhahabu yote
ambayo wakuu wa maelfu na
wakuu wa mamia walimtolea
Yehova mchango ilikuwa she-
keli 16,750.* **53** Kila mwana-
jeshi alikuwa amejichukulia

**31:28** *Angalia Kamusi, uku. 2012.
**31:35** *Au "nafsi."
**31:52** *Shekeli moja ilikuwa na uzito wa gramu 11.4. Angalia Nyongeza B14.

**SURA YA 31**
a Yos 22:7, 8; 1Sa 30:24
b Hes 18:20, 29
c Kum 12:19
d Hes 3:6, 7; Hes 18:2, 3; 1Nya 23:32
e Hes 31:18

**Safu ya 2**
a Hes 18:8, 19
b Kum 12:19
c Hes 3:6, 7; Hes 18:2, 3; 1Nya 23:32
d Hes 31:4
e Kut 23:27; Law 26:7, 8

nyara. **54** Musa na kuhani
Eleazari walipokea dhaha-
bu hiyo kutoka kwa wakuu
wa maelfu na wakuu wa ma-
mia na kuileta katika hema la
mkutano ili iwe kumbukumbu
mbele za Yehova kwa ajili ya
Waisraeli.

**32** Sasa wana wa Rubeni[a]
na wana wa Gadi[b] wali-
kuwa na mifugo mingi sana,
wakaona kwamba eneo la Ya-
zeri[c] na eneo la Gileadi yaliku-
wa maeneo mazuri kwa mifu-
go. **2** Basi wana wa Gadi na
wana wa Rubeni wakaja kwa
Musa, kuhani Eleazari, na wa-
kuu wa Waisraeli na kuwaa-
mbia hivi: **3** “Atarothi, Di-
boni, Yazeri, Nimra, Heshbo-
ni,[d] Eleale, Sebamu, Nebo,[e]
na Beoni,[f] **4** maeneo amba-
yo Yehova aliyashinda mbele
ya Waisraeli,[g] ni maeneo ma-
zuri kwa mifugo, nasi watumi-
shi wenu tuna mifugo mingi.”[h]
**5** Wakaendelea kusema, “Iki-
wa sisi watumishi wenu tume-
pata kibali machoni penu, tu-
peni maeneo haya tuyamiliki.
Msituvushe ng’ambo ya Mto
Yordani.”

**6** Lakini Musa akawaambia
hivi wana wa Gadi na wana wa
Rubeni: “Je, ndugu zenu wa-
taenda vitani huku ninyi mkie-
ndelea kukaa hapa? **7** Kwa
nini muwavunje moyo Wais-
raeli wasivuke kuingia katika
nchi ambayo kwa hakika Yeho-
va atawapa? **8** Hivyo ndi-
vyo baba zenu walivyofanya
nilipowatuma kutoka Kadesh-
barnea wakaione ile nchi.[i]
**9** Walipofika kwenye Bonde la
Eshkoli[j] na kuiona nchi hiyo,
waliwavunja moyo Waisraeli
wasiingie katika nchi amba-
yo Yehova angewapa.[k] **10** Ye-
hova aliwaka hasira siku
hiyo na kuapa hivi:[a] **11** ‘Wa-
naume waliotoka Misri we-
nye umri wa kuanzia miaka 20
na zaidi hawataiona nchi[b]
ambayo niliapa kwamba ni-
tampa Abrahamu, Isaka, na
Yakobo,[c] kwa sababu hawa-
kunifuata kwa moyo wote—
**12** isipokuwa Kalebu[d] mwa-
na wa Yefune, Mkenizi, na Yo-
shua[e] mwana wa Nuni, kwa sa-
babu wamenifuata mimi Yeho-
va kwa moyo wote.’[f] **13** Basi
hasira ya Yehova ikawaka dhi-
di ya Waisraeli naye akawafa-
nya watangetange nyikani kwa
miaka 40,[g] mpaka kizazi cho-
te kilichokuwa kikifanya mao-
vu machoni pa Yehova kili-
poangamia.[h] **14** Na sasa ni-
nyi mmekuwa kama baba
zenu, kundi la watenda dha-
mbi wanaozidisha hasira kali
ya Yehova dhidi ya Waisraeli.
**15** Mkigeuka na kuacha ku-
mfuata, kwa hakika ata-
waacha tena watu hawa nyi-
kani, nanyi mtasababisha watu
hawa wote waangamizwe.”

**16** Baadaye wakaja tena
kwake na kumwambia: “Turu-
husu tujenge hapa mazizi ya
mawe kwa ajili ya mifugo yetu
na majiji kwa ajili ya wato-
to wetu. **17** Lakini sisi tutae-
ndelea kuwa tayari kwa aji-
li ya vita[i] na tutakuwa msta-
ri wa mbele mpaka tutaka-
powafikisha Waisraeli mahali
pao, wakati huo watoto wetu
watakaa katika majiji yenye
ngome, wakiwa salama kutoka
kwa wakaaji wa nchi. **18** Ha-
tutarudi katika nyumba zetu
mpaka kila Mwisraeli ataka-
porithi eneo lake.[j] **19** Kwa
maana hatutapokea urithi wo-
wote pamoja nao katika eneo
lote lililo ng’ambo ya Yordani,
kwa sababu tumepokea urithi

SURA YA 32
a Hes 26:7
b Hes 26:18
c Hes 21:32
d Hes 21:26
e Hes 33:47
f Hes 32:37, 38
g Hes 21:23, 24; Kum 2:24
h Kum 2:35
i Hes 13:31; Yos 14:7, 8
j Hes 13:23; Kum 1:24
k Hes 13:32; Kum 1:26-28

Safu ya 2
a Zb 95:11; Eze 20:15; Ebr 3:18
b Hes 14:29, 30; Kum 2:14
c Mwa 13:14, 15; Mwa 26:3; Mwa 28:13
d Hes 13:30
e Yos 19:49
f Hes 14:24; Kum 1:34-38; Yos 14:8
g Hes 14:33; Kum 29:5; Yos 5:6; Zb 95:10; Mdo 13:18
h Hes 26:63, 64; Kum 2:14; 1Ko 10:5; Ebr 3:17
i Kum 3:18; Yos 4:12
j Yos 22:1, 4

wetu upande wa mashariki wa
Yordani."[a]
**20** Musa akawaambia: "Iki-
wa mtafanya hivi: Ikiwa mta-
chukua silaha mbele za Yeho-
va kwa ajili ya vita;[b] **21** na
ikiwa kila mmoja wenu ata-
chukua silaha na kuvuka Yor-
dani mbele za Yehova anapo-
wafukuza maadui wake ku-
toka mbele zake[c] **22** mpaka
mtakaposhinda na kuichukua
nchi mbele za Yehova,[d] mna-
weza kurudi[e] nanyi hamtaku-
wa na hatia mbele za Yeho-
va na Waisraeli. Ndipo Yeho-
va atakapokubali mmiliki
nchi hii.[f] **23** Lakini msipofa-
nya hivyo, mtakuwa mmemte-
ndea dhambi Yehova. Nanyi
mjue kwamba mtaadhibiwa
kwa sababu ya dhambi yenu.
**24** Kwa hiyo mnaweza kuje-
nga majiji kwa ajili ya wato-
to wenu na mazizi kwa ajili ya
mifugo yenu,[g] lakini ni lazima
mfanye mambo mliyoahidi."
**25** Wana wa Gadi na wana
wa Rubeni wakamwambia
Musa hivi: "Bwana wetu,
sisi watumishi wako tuta-
fanya kama unavyotuamuru.
**26** Watoto wetu, wake zetu,
mifugo yetu, na wanyama
wetu wote watabaki hapa ka-
tika majiji ya Gileadi,[h] **27** la-
kini sisi watumishi wako tu-
tavuka, kila mwanamume ali-
yechukua silaha ili kupigana
vita mbele za Yehova,[i] kama
unavyosema bwana wetu."
**28** Basi Musa akampa ku-
hani Eleazari, Yoshua mwa-
na wa Nuni, na viongozi wa
koo* za makabila ya Waisrae-
li amri kuwahusu. **29** Musa
akawaambia hivi: "Ikiwa wana
wa Gadi na wana wa Rubeni
watavuka Yordani pamoja na-
nyi, yaani, kila mwanamume
aliyechukua silaha ili kupiga-
na vita mbele za Yehova, nanyi
mshinde na kuchukua eneo
hilo, basi mtawapa eneo la Gi-
leadi ili walimiliki.[a] **30** Laki-
ni ikiwa hawatachukua silaha
na kuvuka pamoja nanyi, basi
wataishi pamoja nanyi katika
nchi ya Kanaani."
**31** Basi wana wa Gadi na
wana wa Rubeni wakajibu:
"Sisi watumishi wako tutafa-
nya mambo ambayo Yehova
ametuambia. **32** Tutachu-
kua silaha na kuvuka mbele
za Yehova kuingia nchi ya Ka-
naani,[b] lakini urithi wetu uta-
kuwa upande huu wa Yorda-
ni." **33** Hivyo Musa akawapa
—wana wa Gadi, wana wa Ru-
beni,[c] na nusu ya kabila
la Manase[d] mwana wa Yose-
fu—ufalme wa Sihoni[e] mfal-
me wa Waamori na ufalme wa
Ogu[f] mfalme wa Bashani,
maeneo hayo na majiji yaliyo-
kuwemo na pia majiji jirani.
**34** Wana wa Gadi wakaje-
nga* Diboni,[g] Atarothi,[h] Aroe-
ri,[i] **35** Atroth-shofani, Ya-
zeri,[j] Yogbeha,[k] **36** Beth-
nimra,[l] Beth-harani,[m] maji-
ji yenye ngome, na mazizi
ya mawe kwa ajili ya mifu-
go. **37** Nao wana wa Rube-
ni wakajenga Heshboni,[n] Elea-
le,[o] Kiriathaimu,[p] **38** Nebo,[q]
na Baal-meoni[r]—majina ya ma-
jiji hayo yalibadilishwa—na Si-
bma; nao wakaanza kuyapa
majina mapya majiji waliyoje-
nga upya.
**39** Wana wa Makiri[s] mwa-
na wa Manase walishambulia
eneo la Gileadi, wakalite-
ka, na kuwafukuza Waamori

SURA YA 32
a Hes 32:33 Yos 12:1 Yos 13:8
b Yos 4:13
c Zb 78:55
d Yos 11:23 Yos 18:1 Zb 44:2
e Yos 22:4, 9
f Kum 3:19, 20 Yos 1:14, 15 Yos 13:8
g Hes 32:16 Hes 32:34-38
h Yos 1:12-14
i Yos 4:12

Safu ya 2
a Yos 13:15, 24
b Yos 4:13
c Kum 3:12
d Yos 22:7
e Hes 21:23, 24 Kum 2:31
f Kum 3:4
g Hes 33:45 Yos 13:15, 17
h Hes 32:3, 4
i Kum 2:36 Yos 12:1, 2
j Hes 21:32
k Amu 8:11
l Hes 32:3, 4
m Yos 13:27, 28
n Hes 21:26
o Hes 32:3, 4
p Yos 13:15, 19
q Hes 32:3, 4
r Yos 13:15, 17
s Hes 26:29

**32:28** * Yaani, ukoo wa upande wa baba.

**32:34** * Au "wakajenga upya."

waliokaa humo. **40** Kwa hiyo
Musa akampa Makiri mwa-
na wa Manase, Gileadi, akaa-
nza kukaa katika eneo hilo.[a]
**41** Na Yairi mwana wa Mana-
se akawashambulia wakaaji
wa eneo hilo na kuteka viji-
ji vyao vya mahema, akavii-
ta Hawoth-yairi.*[b] **42** Naye
Noba akashambulia na kulite-
ka jiji la Kenathi na miji yake,
naye akaliita Noba, jina lake
mwenyewe.

**33** Waisraeli walipiga ka-
mbi katika vituo vifua-
tavyo walipotoka nchini Mis-
ri[c] kulingana na vikosi vyao*[d]
wakiongozwa na Musa na Ha-
runi.[e] **2** Musa aliandika kila
kituo katika safari yao
kama Yehova alivyomwagiza,
na hivi ndivyo vituo vya safa-
ri yao, kituo baada ya kituo:[f]
**3** Waliondoka Ramesesi[g] siku
ya 15 ya mwezi wa kwanza.[h]
Siku hiyohiyo baada ya Pa-
saka,[i] Waisraeli waliondo-
ka kwa ujasiri* huku Wamisri
wote wakiwatazama. **4** Wa-
kati huo, Wamisri waliku-
wa wakiwazika wazaliwa wao
wote wa kwanza ambao Yeho-
va aliwaangamiza,[j] kwa kuwa
Yehova alikuwa ametekeleza
hukumu dhidi ya miungu yao.[k]

**5** Kwa hiyo Waisraeli wa-
kaondoka Ramesesi na kupi-
ga kambi Sukothi.[l] **6** Kisha
wakaondoka Sukothi na ku-
piga kambi Ethamu,[m] kwenye
ukingo wa nyika. **7** Halafu
wakaondoka Ethamu, waka-
geuka na kurudi Pihahiro-
thi, mbele ya Baal-sefoni,[n] wa-
kapiga kambi karibu na Mig-
doli.[o] **8** Kisha wakaondoka
Pihahirothi na kupita kati-
kati ya bahari[a] mpaka nyika-
ni,[b] wakaendelea kusafiri kwa
siku tatu katika nyika ya Etha-
mu[c] na kupiga kambi huko
Mara.[d]

**9** Kisha wakaondoka Mara
na kufika Elimu. Huko Elimu
kulikuwa na chemchemi 12 za
maji na mitende 70, kwa hiyo
wakapiga kambi mahali hapo.[e]
**10** Halafu wakaondoka Eli-
mu na kupiga kambi kando
ya Bahari Nyekundu. **11** Ki-
sha wakaondoka kando ya Ba-
hari Nyekundu na kupiga ka-
mbi katika nyika ya Sini.[f]
**12** Halafu wakaondoka kati-
ka nyika ya Sini na kupiga ka-
mbi Dofka. **13** Baadaye wa-
kaondoka Dofka na kupiga ka-
mbi Alushi. **14** Kisha wakao-
ndoka Alushi na kupiga kambi
Refidimu,[g] ambapo hapakuwa
na maji ya kunywa. **15** Ha-
lafu wakaondoka Refidimu
na kupiga kambi katika nyika
ya Sinai.[h]

**16** Wakaondoka katika nyi-
ka ya Sinai na kupiga kambi
Kibroth-hataava.[i] **17** Kisha
wakaondoka Kibroth-hataava
na kupiga kambi Haserothi.[j]
**18** Baada ya hapo wakaondo-
ka Haserothi na kupiga kambi
Rithma. **19** Kisha wakao-
ndoka Rithma na kupiga
kambi Rimon-peresi. **20** Ha-
lafu wakaondoka Rimon-
peresi na kupiga kambi Lib-
na. **21** Wakaondoka Libna
na kupiga kambi Risa. **22** Ki-
sha wakaondoka Risa na kupi-
ga kambi Kehelatha. **23** Ha-
lafu wakaondoka Kehelatha
na kupiga kambi kwenye Mli-
ma Sheferi.

**24** Kisha wakaondoka kwe-
nye Mlima Sheferi na kupi-
ga kambi Harada. **25** Ha-
lafu wakaondoka Harada

SURA YA 32
a Kum 3:13; Yos 13:31; Yos 17:1
b Kum 3:14; Yos 13:29, 30

SURA YA 33
c Kut 12:51
d Kut 13:18
e Yos 24:5; 1Sa 12:8
f Hes 9:17
g Mwa 47:11; Kut 12:37
h Kut 12:2; Kut 13:4
i Kut 12:3, 6; Kum 16:1
j Kut 12:29; Zb 78:51
k Kut 12:12; Kut 18:11
l Kut 12:37
m Kut 13:20
n Kut 14:9
o Kut 14:2

Safu ya 2
a Kut 14:22
b Kut 15:22
c Kut 13:20
d Kut 15:23
e Kut 15:27
f Kut 16:1
g Kut 17:1, 8
h Kut 18:5; Kut 19:1, 2; Hes 1:1; Hes 3:4; Hes 9:1
i Hes 11:34; Kum 9:22
j Hes 11:35; Hes 12:16

**32:41** *Maana yake “Vijiji vya Mahema vya Yairi.” **33:1** *Tnn., “majeshi yao.” **33:3** *Tnn., “mkono ulioinuliwa.”

na kupiga kambi Makelo-
thi. **26** Kisha wakaondoka[a]
Makelothi na kupiga kambi
Tahathi. **27** Halafu wakao-
ndoka Tahathi na kupiga ka-
mbi Tera. **28** Kisha wakao-
ndoka Tera na kupiga kambi
Mithka. **29** Baadaye wakao-
ndoka Mithka na kupiga kambi
Hashmona. **30** Kisha wakao-
ndoka Hashmona na kupiga
kambi Moserothi. **31** Hala-
fu wakaondoka Moserothi na
kupiga kambi Bene-yaakani.[b]
**32** Kisha wakaondoka Bene-
yaakani na kupiga kambi Hor-
hagidgadi. **33** Halafu wakao-
ndoka Hor-hagidgadi na kupi-
ga kambi Yotbata.[c] **34** Baa-
daye wakaondoka Yotbata na
kupiga kambi Abrona. **35** Ki-
sha wakaondoka Abrona na
kupiga kambi Esion-geberi.[d]
**36** Kisha wakaondoka Esion-
geberi na kupiga kambi katika
nyika ya Zini,[e] yaani, Kadeshi.

**37** Baadaye wakaondoka
Kadeshi na kupiga kambi
kwenye Mlima Hori,[f] mpakani
mwa nchi ya Edomu. **38** Ki-
sha kuhani Haruni akapanda
juu ya Mlima Hori kwa agi-
zo la Yehova, akafa huko siku
ya kwanza ya mwezi wa tano,
mwaka wa 40 tangu Waisrae-
li walipotoka nchini Misri.[g]
**39** Haruni alikuwa na umri
wa miaka 123 alipokufa juu ya
Mlima Hori.

**40** Basi mfalme wa Aradi,[h]
Mkanaani, aliyekuwa akiishi
Negebu katika nchi ya Kanaa-
ni, akasikia kwamba Waisrae-
li wanakuja.

**41** Baada ya muda wakao-
ndoka kwenye Mlima Hori[i]
na kupiga kambi Salmona.
**42** Kisha wakaondoka Salmo-
na na kupiga kambi Punoni.
**43** Halafu wakaondoka Pu-
noni na kupiga kambi Obo-
thi.[a] **44** Wakaondoka Obothi
na kupiga kambi Iye-abarimu
kwenye mpaka wa Moabu.[b]
**45** Baadaye wakaondoka Iyi-
mu* na kupiga kambi Dibon-
gadi.[c] **46** Kisha wakaondoka
Dibon-gadi na kupiga kambi
Almon-diblathaimu. **47** Ha-
lafu wakaondoka Almon-
diblathaimu na kupiga kambi
kwenye milima ya Abarimu[d]
karibu na Nebo.[e] **48** Mwisho-
we wakaondoka kwenye mi-
lima ya Abarimu na kupiga
kambi katika jangwa tambara-
re la Moabu karibu na Yorda-
ni huko Yeriko.[f] **49** Wakae-
ndelea kupiga kambi kandoka-
ndo ya Mto Yordani kuanzia
Beth-yeshimothi mpaka Abel-
shitimu,[g] katika jangwa ta-
mbarare la Moabu.

**50** Yehova akazungumza na
Musa katika jangwa tamba-
rare la Moabu karibu na Yor-
dani huko Yeriko, akamwa-
mbia: **51** “Waambie hivi Wa-
israeli: ‘Mnavuka Mto Yordani
kuingia katika nchi ya Kanaa-
ni.[h] **52** Ni lazima muwafuku-
ze wakaaji wote wa nchi hiyo
kutoka mbele yenu na kuhari-
bu sanamu zao zote za mawe[i]
na sanamu zao zote za chu-
ma,*[j] nanyi mnapaswa kuhari-
bu mahali pao pote patakati-
fu palipo juu.[k] **53** Mtaimiliki
nchi hiyo na kuishi humo, kwa
maana hakika nitawapa nchi
hiyo ili mwimiliki.[l] **54** Mtai-
gawanya nchi hiyo kwa kura[m]
na kuimiliki kulingana na fa-
milia zenu. Kundi kubwa li-
tapokea urithi mkubwa zai-
di na kikundi kidogo kitapo-
kea urithi mdogo.[n] Kila mtu
atapokea urithi wake mahali

---

33:45 * Huu ni ufupisho wa Iye-abarimu.
33:52 * Tnn., “za kuyeyushwa.”

**SURA YA 33**

*a* Hes 9:17
*b* Kum 10:6
*c* Kum 10:7
*d* Kum 2:8, 1Fa 9:26
*e* Hes 20:1, Hes 27:14, Kum 32:51, Yos 15:1
*f* Hes 20:22
*g* Kum 10:6
*h* Hes 21:1
*i* Hes 21:4

**Safu ya 2**

*a* Hes 21:10
*b* Mwa 19:36, 37, Hes 21:11, 13
*c* Hes 32:34
*d* Hes 27:12, Kum 32:48, 49
*e* Kum 34:1
*f* Hes 22:1
*g* Hes 25:1, Yos 2:1
*h* Yos 3:17
*i* Law 26:1
*j* Law 19:4, Kum 27:15
*k* Kut 23:24, Kut 34:13, 17, Kum 7:5, Kum 12:3
*l* Kum 32:8
*m* Met 16:33
*n* Hes 26:53, 54

ambapo kura yake itaangu-
kia. Mtapokea urithi wenu wa
nchi kulingana na makabila ya
baba zenu.[a]
**55** “‘Hata hivyo, msipowa-
fukuza wakaaji wa nchi hiyo
kutoka mbele yenu,[b] basi wale
mtakaoruhusu wabaki wata-
kuwa kama vibanzi katika ma-
cho yenu na kama miiba kwe-
nye mbavu zenu, nao watawa-
sumbua katika nchi mtakayoi-
shi.[c] **56** Nami nitawatendea
ninyi mambo niliyokusudia
kuwatendea wao.’”[d]

**34** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa: **2** “Wape
Waisraeli maagizo haya: ‘Mta-
kapoingia katika nchi ya Ka-
naani,[e] nchi mtakayoirithi, hii
ndiyo itakayokuwa mipaka ya
nchi hiyo ya Kanaani.[f]
**3** “‘Mpaka wenu wa kusini
utaanzia nyika ya Zini kando
ya Edomu, na upande wa ma-
shariki mpaka huo wa kusi-
ni utaanzia mwisho wa Baha-
ri ya Chumvi.[g] **4** Kisha mpa-
ka huo utapinda na kwenda
upande wa kusini wa mwinu-
ko wa Akrabimu,[h] nao utae-
ndelea mpaka Zini na kuishia
upande wa kusini wa Kadesh-
barnea.[i] Kisha utaenda Hasar-
adari[j] na kuendelea mpaka
Asimoni. **5** Mpaka huo uta-
pinda huko Asimoni na kuele-
kea kwenye Bonde la Misri na
kuishia kwenye Bahari ya Me-
diterania.[k]
**6** “‘Mpaka wenu wa magha-
ribi utakuwa Bahari Kuu* na
pwani. Huo utakuwa mpaka
wenu wa magharibi.[l]
**7** “‘Huu ndio utakaoku-
wa mpaka wenu wa kaskazi-
ni: Mtaweka alama kuanzia
Bahari Kuu mpaka Mlima
Hori.[a] **8** Kutoka Mlima Hori
mtaweka alama mpaka Lebo-
hamathi,*[b] nao utaishia Seda-
di.[c] **9** Kisha utaendelea hadi
Zifroni na kuishia Hasar-
enani.[d] Huo utakuwa mpaka
wenu wa kaskazini.
**10** “‘Kisha mtaweka ala-
ma ya mpaka wenu wa ma-
shariki kuanzia Hasar-enani
hadi Shefamu. **11** Mpaka
huo utaanzia Shefamu hadi
Ribla, upande wa mashariki
wa Aini, nao utashuka na ku-
vuka mteremko wa mashari-
ki wa Bahari ya Kinerethi.*[e]
**12** Kisha utaendelea mpaka
Yordani na kuishia kwenye
Bahari ya Chumvi.[f] Hiyo ndi-
yo itakayokuwa nchi yenu[g] na
mipaka inayoizunguka.’”
**13** Kwa hiyo Musa akawapa
Waisraeli maagizo haya: “Hiyo
ndiyo nchi mtakayoigawanya
kwa kura na kuimiliki,[h] kama
Yehova alivyoamuru kwamba
makabila tisa na nusu yape-
we nchi hiyo. **14** Kwa maana
kabila la Rubeni kulingana na
koo zao,* kabila la Gadi kuli-
ngana na koo zao,* na nusu ya
kabila la Manase tayari yame-
chukua urithi wao.[i] **15** Ma-
kabila hayo mawili na nusu ta-
yari yamechukua urithi wao
upande wa mashariki wa Yor-
dani karibu na Yeriko, upande
wa mapambazuko ya jua.”[j]
**16** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa, **17** “Haya
ndiyo majina ya wanaume wa-
takaowagawia nchi ili mwimi-
liki: kuhani Eleazari[k] na Yo-
shua[l] mwana wa Nuni. **18** Na-
nyi mtachukua mkuu mmo-

**SURA YA 33**
a Yos 15:1; Yos 16:1; Yos 18:11
b Amu 1:21; Zb 106:34
c Kut 23:31-33; Kum 7:3, 4; Yos 23:12, 13; Amu 2:2, 3
d Law 18:28; Yos 23:15

**SURA YA 34**
e Mwa 15:18; Mwa 17:8
f Mwa 10:19; Kum 4:38; Yos 1:4; Yos 14:1; Yer 3:19; Mdo 17:26
g Yos 15:1, 2
h Amu 1:36
i Hes 13:26; Hes 32:8
j Yos 15:1, 3
k Kut 23:31; Yos 15:1, 4
l Yos 1:4; Yos 15:12

**Safu ya 2**
a Hes 33:37; Kum 32:50
b Hes 13:21; 2Fa 14:25
c Eze 47:15
d Eze 47:17
e Kum 3:16, 17; Yos 11:1, 2; Lu 5:1; Yoh 6:1
f Yos 15:1, 2
g Kum 8:7-9
h Hes 26:55; Hes 33:54; Yos 14:2; Yos 18:6; Met 16:33
i Hes 32:33; Kum 3:12, 13; Yos 13:8
j Hes 32:5, 32
k Hes 3:32; Hes 20:26; Yos 14:1
l Hes 14:38; Hes 27:18; Yos 19:51

**34:6** *Yaani, Mediterania.
**34:8** *Au “njia ya kuingia Hamathi.”
**34:11** *Yaani, ziwa la Genesareti, au Bahari ya Galilaya.
**34:14** *Yaani, ukoo wa upande wa baba.

ja kutoka katika kila kabila
ili awasaidie kuigawanya nchi
mtakayorithi.[a] **19** Haya ndi-
yo majina ya wanaume hao:
kutoka kabila la Yuda,[b] Kale-
bu[c] mwana wa Yefune; **20** ku-
toka kabila la wana wa Simeo-
ni,[d] Shemueli mwana wa Ami-
hudi; **21** kutoka kabila la Be-
njamini,[e] Elidadi mwana wa
Kisloni; **22** kutoka kabila la
wana wa Dani,[f] mkuu mmoja,
Buki mwana wa Yogli; **23** ku-
toka kwa wana wa Yosefu,[g]
kwa ajili ya kabila la wana wa
Manase,[h] mkuu mmoja, Hanie-
li mwana wa Efodi; **24** kuto-
ka kabila la wana wa Efraimu,[i]
mkuu mmoja, Kemueli mwana
wa Shiftani; **25** kutoka kabi-
la la wana wa Zabuloni,[j] mkuu
mmoja, Elisafani mwana wa
Parnaki; **26** kutoka kabila la
wana wa Isakari,[k] mkuu mmo-
ja, Paltieli mwana wa Azani;
**27** kutoka kabila la wana wa
Asheri,[l] mkuu mmoja, Ahihu-
di mwana wa Shelomi, **28** na
kutoka kabila la wana wa Naf-
tali,[m] mkuu mmoja, Pedaheli
mwana wa Amihudi.” **29** Hao
ndio wanaume ambao Yeho-
va aliamuru wawagawie Wais-
raeli ardhi katika nchi ya Ka-
naani.[n]

**35** Yehova akaendelea ku-
zungumza na Musa ka-
tika jangwa tambarare la Mo-
abu karibu na Yordani[o]
huko Yeriko, akamwambia:
**2** “Waagize Waisraeli wawape
Walawi majiji ya kuishi kuto-
ka katika urithi watakaomili-
ki,[p] nao wanapaswa kuwapa
Walawi malisho yanayozungu-
ka majiji hayo.[q] **3** Wataishi
katika majiji hayo, na mali-
sho hayo yatakuwa ya mifugo
yao, na ya mali zao, na wanya-
ma wao wengine wote. **4** Ma-
lisho ya majiji mtakayowapa
Walawi yatakuwa na upana
wa mikono 1,000* kila upande
kutoka kwenye ukuta wa jiji.
**5** Mtapima nje ya jiji mikono
2,000 upande wa mashariki,
mikono 2,000 upande wa ku-
sini, mikono 2,000 upande wa
magharibi, na mikono 2,000
upande wa kaskazini; jiji lita-
kuwa katikati. Hayo ndiyo ya-
takayokuwa malisho ya maji-
ji yao.

**6** “Majiji mtakayowapa Wa-
lawi yatakuwa majiji 6 ya ma-
kimbilio[a] ili mtu anayemuua
mwenzake akimbilie humo,[b]
pia mtawapa majiji mengi-
ne 42. **7** Mtawapa Walawi
jumla ya majiji 48 pamoja na
malisho yake.[c] **8** Majiji mta-
kayowapa yatatoka katika uri-
thi wa Waisraeli.[d] Mtachukua
majiji mengi kutoka kwa ma-
kabila makubwa na majiji ma-
chache kutoka kwa makabi-
la madogo.[e] Kila kabila lita-
wapa Walawi baadhi ya ma-
jiji yake kulingana na urithi
ambao litapokea.”

**9** Yehova akaendelea ku-
mwambia Musa, **10** “Waa-
mbie hivi Waisraeli: ‘Mnavu-
ka Mto Yordani kuingia katika
nchi ya Kanaani.[f] **11** Mnapa-
swa kuchagua majiji yataka-
yowafaa ninyi ili yawe majiji
ya makimbilio ili mtu anaye-
muua mwenzake bila kukusu-
dia akimbilie humo.[g] **12** Ma-
jiji hayo yatakuwa mahali
penu pa kukimbilia kutoka
kwa mtu anayelipiza kisasi
cha damu,[h] ili muuaji asiuawe
kabla ya kesi yake kusikilizwa

---

**35:4** *Mkono mmoja ulilingana na sentimita 44.5 (inchi 17.5). Angalia Nyongeza B14.

SURA YA 34
a Hes 1:4, 16
b Yos 15:1
c Hes 14:30; Hes 26:65
d Yos 19:1
e Yos 18:11
f Yos 19:40
g Mwa 46:20; Mwa 48:5; Yos 16:1
h Yos 17:1
i Yos 16:5
j Yos 19:10
k Yos 19:17
l Yos 19:24
m Yos 19:32
n Hes 34:18; Kum 32:8; Yos 19:51; Mdo 17:26

SURA YA 35
o Hes 22:1; Hes 36:13
p Mwa 49:7; Kum 18:1; Yos 14:4
q Law 25:32-34; Yos 21:3; 2Nya 11:14

Safu ya 2
a Yos 20:2, 3, 7, 8; Yos 21:13, 21, 27, 32, 36, 38
b Kum 4:42
c Yos 21:3
d Mwa 49:7
e Hes 26:54; Hes 33:54
f Kut 3:8; Kut 23:23; Hes 34:2
g Kut 21:12, 13; Kum 4:42; Kum 19:4, 5
h Hes 35:19; Kum 19:6

mbele ya kusanyiko.[a] **13** Ma-
jiji sita ya makimbilio mtaka-
yotoa yatatumiwa kwa kusu-
di hilo. **14** Mtatoa majiji ma-
tatu upande huu wa Yor-
dani[b] na majiji matatu katika
nchi ya Kanaani[c] ili yawe ma-
jiji ya makimbilio. **15** Majiji
hayo sita yatakuwa majiji ya
makimbilio kwa ajili ya Wais-
raeli, kwa ajili ya wageni,[d] na
kwa ajili ya wahamiaji wanaoi-
shi miongoni mwenu, ili mtu
yeyote anayemuua mwenza-
ke bila kukusudia akimbilie
humo.[e]

**16** "'Lakini ikiwa mtu ame-
mpiga mwenzake kwa ki-
faa cha chuma na kumuua,
yeye ni muuaji. Lazima muua-
ji huyo auawe.[f] **17** Ikiwa ali-
mpiga kwa jiwe ambalo lina-
weza kuua, na mtu huyo aka-
fa, aliyempiga ni muuaji. Lazi-
ma muuaji huyo auawe.
**18** Ikiwa alimpiga kwa kifaa
cha mbao kinachoweza kuua,
na mtu huyo akafa, aliyempi-
ga ni muuaji. Lazima muuaji
huyo auawe.

**19** "'Mwenye kulipiza kisasi
cha damu ndiye atakayemuua
muuaji. Atakapokutana naye,
atamuua yeye mwenyewe.
**20** Ikiwa mtu anayemchukia
mwenzake anamsukuma au
kumtupia kitu fulani kwa nia
mbaya* na kumuua,[g] **21** au
kwa sababu ya chuki anampi-
ga kwa mkono na kumuua, ni
lazima mtu huyo aliyempiga
auawe. Yeye ni muuaji. Mtu
anayelipiza kisasi cha damu
atamuua muuaji huyo ataka-
pokutana naye.

**22** "'Lakini ikiwa alimsuku-
ma au kumtupia kitu chocho-
te na kumuua bila kukusudia
au bila chuki na bila nia mba-
ya,*[a] **23** au ikiwa alimwa-
ngushia jiwe bila kumwona na
mtu huyo akafa, lakini haku-
wa adui yake au hakukusu-
dia kumdhuru, **24** basi watu
wanapaswa kuhukumu kati ya
muuaji na mtu anayelipiza ki-
sasi cha damu, kwa kufuata
sheria hizo.[b] **25** Kisha watu
watamwokoa muuaji kutoka
mikononi mwa mtu anayelipi-
za kisasi cha damu na kumru-
disha katika jiji lake la maki-
mbilio alimokuwa amekimbi-
lia, naye atakaa humo mpaka
kuhani mkuu aliyetiwa mafu-
ta matakatifu[c] atakapokufa.

**26** "'Lakini muuaji akitoka
nje ya mpaka wa jiji la maki-
mbilio alimokimbilia, **27** ki-
sha mtu anayelipiza kisasi cha
damu ampate nje ya mpaka
wa jiji la makimbilio na ku-
muua, mtu huyo anayelipiza
kisasi cha damu hatakuwa na
hatia ya damu. **28** Kwa maa-
na ni lazima muuaji akae kati-
ka jiji lake la makimbilio mpa-
ka kuhani mkuu atakapoku-
fa. Lakini baada ya kuhani
mkuu kufa, muuaji anaweza
kurudi katika ardhi anayomili-
ki.[d] **29** Mtatumia sheria hizo
kuhukumu katika vizazi vye-
nu vyote mahali popote mna-
poishi.

**30** "'Yeyote anayemuua
mtu* anapaswa kuuawa kama
muuaji[e] ikiwa kuna ushahidi
kutoka kwa mashahidi;[f] laki-
ni hakuna mtu atakayeuawa#
kwa ushahidi wa mtu mmo-
ja tu. **31** Hampaswi kuchu-
kua fidia yoyote kwa ajili ya
uhai wa* muuaji anayestahi-

**SURA YA 35**
*a* Kum 19:11, 12; Yos 20:5, 9
*b* Kum 4:41-43
*c* Kum 19:8, 9; Yos 20:7
*d* Kut 12:49; Law 19:34; Hes 15:16
*e* Yos 20:2, 3
*f* Mwa 9:5; Kut 21:12; Law 24:17; Kum 19:11, 12
*g* Kut 21:14; Kum 19:11, 12

**Safu ya 2**
*a* Kut 21:12, 13; Kum 19:4, 5; Yos 20:2, 3
*b* Hes 35:12; Yos 20:4, 5
*c* Kut 29:4, 7
*d* Yos 20:6
*e* Mwa 9:6; Kut 20:13
*f* Kum 17:6; Kum 19:15; Ebr 10:28

**35:20** *Tnn., "huku akimvizia."

**35:22** *Tnn., "bila kumvizia." **35:30** *Au "anayeua nafsi." #Au "nafsi itakayouawa." **35:31** *Au "nafsi ya."

li kufa, kwa maana ni lazima
auawe.[a] **32** Nanyi hampaswi
kuchukua fidia kwa ajili ya
mtu aliyekimbilia katika jiji
lake la makimbilio na hivyo
kumruhusu arudi kuishi kati-
ka ardhi yake kabla ya kuhani
mkuu kufa.

**33** "'Msiichafue nchi mna-
yoishi ndani yake, kwa saba-
bu damu inachafua nchi,[b]
na hakuna msamaha kwa aji-
li ya damu iliyomwagwa nchi-
ni isipokuwa kwa kumwaga
damu ya yule aliyeimwaga.[c]
**34** Msiitie unajisi nchi mna-
yoishi ndani yake, ambamo ni-
nakaa; kwa maana mimi, Ye-
hova, ninakaa miongoni mwa
Waisraeli.'"[d]

**36** Viongozi wa familia za
wazao wa Gileadi mwa-
na wa Makiri[e] mwana wa Ma-
nase wa koo za wana wa Yo-
sefu wakaja kuzungumza na
Musa na wakuu, yaani, vio-
ngozi wa makabila ya Wais-
raeli. **2** Wakawaambia: "Ye-
hova alimwamuru bwana
wetu awagawie Waisraeli nchi
kwa kura[f] ili wairithi; na bwa-
na wetu aliamriwa na Yehova
achukue urithi wa Selofeha-
di ndugu yetu na kuwapa bi-
nti zake.[g] **3** Lakini wakiole-
wa na wanaume wa kabila li-
ngine la Waisraeli, urithi wa
wanawake hao utaondolewa
kutoka katika urithi wa baba
zetu na kuongezwa kwenye
urithi wa kabila ambamo wa-
taolewa, kwa hiyo urithi huo
utaondolewa kutoka katika
urithi wetu tuliopokea kwa
kura. **4** Waisraeli wanapofa-
nya Mwadhimisho wa Mia-
ka 50,[h] urithi wa wanawake
hao utaongezwa kwenye uri-
thi wa kabila walimoolewa, na
hivyo urithi wao utaondolewa
kutoka katika urithi wa kabila
la baba zetu."

**5** Ndipo Musa akawaamuru
hivi Waisraeli kama Yehova
alivyoagiza: "Kabila la wana
wa Yosefu linasema ukweli.
**6** Yehova ameamuru hivi ku-
husu mabinti wa Selofehadi:
'Wanaweza kuolewa na mtu
yeyote wampendaye. Lakini
wanapaswa kuolewa na mwa-
namume anayetoka katika
ukoo wa kabila la baba yao.
**7** Hakuna urithi wa Waisraeli
unaopaswa kuhamishwa kuto-
ka kabila moja kwenda kabila
lingine, kwa sababu Waisrae-
li wanapaswa kushikilia uri-
thi wa kabila la mababu zao.
**8** Na kila binti aliye na uri-
thi miongoni mwa makabila
ya Waisraeli anapaswa kuole-
wa na mzao wa kabila la baba
yake,[a] ili Waisraeli waende-
lee kumiliki urithi wa mababu
zao. **9** Hakuna urithi unao-
paswa kuhamishwa kutoka ka-
bila moja kwenda kabila lingi-
ne, kwa sababu makabila ya
Waisraeli yanapaswa kushiki-
lia urithi wao.'"

**10** Mabinti wa Selofeha-
di walifanya kama Yehova ali-
vyomwamuru Musa.[b] **11** Basi
Mala, Tirsa, Hogla, Milka, na
Noa, mabinti wa Selofehadi,[c]
waliolewa na wana wa ndu-
gu za baba yao. **12** Wakawa
wake za wanaume kutoka ka-
tika koo za Manase mwana wa
Yosefu, ili urithi wao ubaki ka-
tika kabila la baba yao.

**13** Hizo ndizo amri na she-
ria ambazo* Yehova aliwapa
Waisraeli kupitia Musa katika
jangwa tambarare la Moabu
karibu na Yordani, huko Ye-
riko.[d]

**SURA YA 35**
a Mwa 9:5; Kut 21:14; Kum 19:13
b Mwa 4:8, 10; Zb 106:38; Lu 11:50
c Mwa 9:6
d Kut 25:8; Law 26:12

**SURA YA 36**
e Hes 26:29
f Hes 26:55; Hes 33:54
g Hes 27:1-7
h Law 25:10

**Safu ya 2**
a 1Nya 23:22
b Hes 36:6
c Hes 27:1
d Hes 26:3; Hes 33:50; Hes 35:1

**36:13** *Tnn., "maamuzi ya hukumu ambayo."

# KUMBUKUMBU LA TORATI

YALIYOMO

**1** Haya ndiyo maneno ambayo Musa aliwaambia Waisraeli wote walipokuwa nyikani katika eneo la Yordani, katika jangwa tambarare mbele ya Sufi, kati ya Parani, Tofeli, Labani, Haserothi, na Dizahabu. **2** Ni safari ya siku 11 kutoka Horebu mpaka Kadesh-barnea[a] kupitia njia ya Mlima Seiri. **3** Katika mwaka wa 40,[b] mwezi wa 11, siku ya kwanza ya mwezi huo, Musa aliwaambia Waisraeli* mambo yote ambayo Yehova alimwagiza awaambie. **4** Alifanya hivyo baada ya kumshinda Sihoni[c] mfalme wa Waamori, aliyekuwa akikaa Heshboni, na Ogu[d] mfalme wa Bashani, aliyekuwa akikaa Ashtarothi, kule Edrei.[e] **5** Katika eneo la Yordani nchini Moabu, Musa alianza kuifafanua Sheria[f] akisema:

**6** "Yehova Mungu wetu alituambia hivi kule Horebu: 'Mmekaa muda wa kutosha katika eneo hili lenye milima.[g] **7** Geukeni na kuelekea katika eneo lenye milima la Waamori[h] na kwa majirani wao wote kule Araba,[i] katika eneo lenye milima, Shefela, Negebu, pwani ya bahari,[j] nchi ya Wakanaani, na Lebanoni,*[k] hadi kwenye ule mto mkubwa, Mto Efrati.[l] **8** Angalieni, nimeweka nchi hii mbele yenu. Ingieni mwimiliki nchi ambayo mimi Yehova niliapa kwamba nitawapa baba zenu, Abrahamu, Isaka,[m] na Yakobo,[n] wao pamoja na uzao wao* baada yao.'[o]

**9** "Nami niliwaambia ninyi wakati huo, 'Siwezi kuwabeba peke yangu.[p] **10** Yehova Mungu wenu amewafanya mwongezeke, nanyi leo ni wengi kama nyota za mbinguni.[a] **11** Yehova Mungu wa mababu zenu na awafanye mwongezeke[b] mara elfu moja zaidi ya mlivyo sasa, na awabariki kama alivyowaahidi.[c] **12** Mimi peke yangu ninawezaje kuwabeba ninyi ambao ni mzigo pamoja na mizigo yenu na ugomvi wenu?[d] **13** Chagueni wanaume wenye hekima, busara, na wenye uzoefu kutoka katika makabila yenu, nami nitawaweka kuwa viongozi wenu.'[e] **14** Mkanijibu, 'Jambo ulilotuambia ni jema.' **15** Basi nikawachukua viongozi wa makabila yenu, wanaume wenye hekima na uzoefu, na kuwaweka kuwa viongozi wenu, wakuu wa maelfu, wakuu wa mamia, wakuu wa hamsini, wakuu wa makumi, na maofisa wa makabila yenu.[f]

**16** "Wakati huo niliwaagiza hivi waamuzi wenu: 'Mnaposikiliza kesi kati ya ndugu zenu, mnapaswa kuhukumu kwa uadilifu[g] kati ya mtu na ndugu yake au mkaaji mgeni.[h] **17** Hampaswi kuhukumu kwa upendeleo.[i] Mnapaswa kumsikiliza mdogo kama mnavyomsikiliza mkubwa.[j] Msiogopeshwe na wanadamu,[k] kwa sababu hukumu ni ya Mungu;[l] na ikiwa kesi ni ngumu sana kwenu, ileteni kwangu, nami nitaisikiliza.'[m] **18** Wakati huo niliwapa maagizo kuhusu mambo yote mnayopaswa kufanya.

**19** "Kisha tukaondoka Horebu na kupitia ile nyika yote kubwa na yenye kutisha[n] mliyoona njiani kuelekea kwenye eneo lenye milima la Waamori,[o] kama Yehova Mungu wetu alivyotuamuru, na

1:3 * Tnn., "wana wa Israeli." 1:7 * Inaonekana ni safu ya milima ya Lebanoni. 1:8 * Tnn., "mbegu yao."

SURA YA 1
a Kum 9:23
b Hes 32:13 Hes 33:38
c Hes 21:23, 24 Yos 12:1, 2
d Hes 21:33-35
e Yos 13:8, 12
f Kum 4:8 Kum 17:18 Ne 8:7
g Kut 19:1 Hes 10:11, 12
h Mwa 15:16
i Yos 12:2, 3
j Yos 9:1, 2
k Yos 13:1, 5 1Fa 9:19
l Mwa 15:18
m Mwa 26:3
n Mwa 28:13
o Mwa 12:7 Mwa 13:14, 15 Mwa 17:1, 7
p Kut 18:17, 18

Safu ya 2
a Mwa 15:1, 5 Kut 32:13 Hes 26:51 Kum 10:22
b 1Fa 3:8
c Mwa 12:1-3 Mwa 22:15, 17 Mwa 26:3, 4 Kut 23:25
d Kut 18:17, 18 Hes 11:11 Hes 20:3
e Kut 18:21
f Kut 18:25
g Kut 23:8 Kum 16:18 Yoh 7:24
h Kut 22:21 Law 19:34 Law 24:22
i Law 19:15 Ro 2:11
j Kut 23:3
k Met 29:25
l 2Nya 19:6
m Kut 18:25, 26
n Hes 10:12 Kum 8:14, 15 Yer 2:6
o Hes 13:29

mwishowe tukafika Kadesh-
barnea.[a] **20** Halafu nikawaa-
mbia, ‘Mmefika kwenye eneo
lenye milima la Waamori,
ambalo Yehova Mungu wetu
anatupatia. **21** Angalieni, Ye-
hova Mungu wenu amewapa
nchi hii. Pandeni, mkaimili-
ki, kama Yehova, Mungu wa
mababu zenu alivyowaambia.[b]
Msiogope wala msiwe na hofu.’

**22** “Hata hivyo, ninyi nyo-
te mlinijia na kusema, ‘Na tu-
tume wanaume watutangulie
na kuipeleleza nchi kwa ajili
yetu, watuletee habari kuhu-
su njia tunayopaswa kufuata
na ni majiji ya aina gani tu-
takayoyapata huko.’[c] **23** Pe-
ndekezo hilo lilionekana zuri
kwangu, kwa hiyo nikawa-
chagua wanaume 12 miongo-
ni mwa wanaume wenu, mwa-
namume mmoja kwa ajili ya
kila kabila.[d] **24** Wakaondo-
ka na kupanda kwenda kwe-
nye eneo lenye milima,[e] waka-
fika kwenye Bonde la Eshkoli
na kuipeleleza nchi. **25** Wa-
kachukua baadhi ya matunda
ya nchi hiyo na kutuletea, nao
wakatuletea habari hii: ‘Nchi
ambayo Yehova Mungu wetu
anatupatia ni nzuri.’[f] **26** La-
kini mlikataa kupanda kwe-
nda huko, nanyi mkaliasi agi-
zo la Yehova Mungu wenu.[g]
**27** Mliendelea kunung’unika
katika mahema yenu na kuse-
ma, ‘Yehova alituchukia ndi-
yo sababu alitutoa katika nchi
ya Misri ili atutie mikononi
mwa Waamori watuangami-
ze. **28** Tunaenda mahali pa
aina gani? Ndugu zetu wali-
tuvunja moyo*[h] waliposema,
“Watu hao wana nguvu zaidi
na ni warefu zaidi kuliko sisi,
na majiji yao ni makubwa na
yana ngome zinazofika mbi-
nguni,*[a] na huko tuliwaona
wana wa Waanaki.”’[b]

**29** “Kwa hiyo nikawaambia,
‘Msiwe na hofu wala msiogope
kwa sababu yao.[c] **30** Yeho-
va Mungu wenu atawatangulia
na kuwapigania,[d] kama alivyo-
fanya kule Misri mbele ya ma-
cho yenu wenyewe.[e] **31** Na-
nyi mliona nyikani jinsi Yeho-
va Mungu wenu alivyowabe-
ba kama baba anavyombeba
mwana wake, aliwabeba kila
mahali mlipoenda mpaka mli-
pofika mahali hapa.’ **32** La-
kini licha ya hayo yote, ha-
mkuwa na imani katika Ye-
hova Mungu wenu,[f] **33** aliye-
kuwa akiwatangulia njiani ili
apeleleze mahali mtakapopiga
kambi. Alitokea kwa moto wa-
kati wa usiku na kwa wingu
wakati wa mchana ili awao-
nyeshe njia mnayopaswa ku-
fuata.[g]

**34** “Wakati huo wote Yeho-
va alisikia mambo mliyoku-
wa mkisema, akakasirika na
kuapa hivi:[h] **35** ‘Hakuna mtu
hata mmoja wa kizazi hiki kio-
vu atakayeona nchi nzuri nili-
yoapa kwamba nitawapa baba
zenu,[i] **36** isipokuwa Kalebu
mwana wa Yefune. Yeye ataio-
na, nami nitampa yeye na wa-
nawe nchi hiyo aliyoikanyaga
kwa miguu yake, kwa sababu
amenifuata mimi Yehova kwa
moyo wote.*[j] **37** (Yehova ali-
nikasirikia mimi pia kwa sa-
babu yenu, akasema, “Wewe
pia hutaingia humo.[k] **38** Yo-
shua mwana wa Nuni, mtu-
mishi wako,*[l] ndiye ataka-
yeingia katika nchi hiyo.[m]

**1:28** *Tnn., “walifanya moyo wetu uye-yuke.”

**1:28** *Yaani, yana kuta ndefu sana. **1:36** *Tnn., “kikamilifu; kabisa.” **1:38** *Tnn., “anayesimama mbele yako.”

SURA YA 1
*a* Hes 13:26
*b* Kut 23:27; Kum 1:8
*c* Hes 13:1, 2
*d* Hes 13:3
*e* Hes 13:17
*f* Hes 13:23-27
*g* Hes 14:1-4
*h* Hes 32:9; Yos 14:7, 8

Safu ya 2
*a* Hes 13:28, 33
*b* Hes 13:22; Yos 11:21
*c* Hes 14:9
*d* Kut 14:14; Yos 10:42
*e* Hes 14:22
*f* Zb 78:22; Zb 106:24; Ebr 3:16, 19; Yud 5
*g* Kut 13:21; Kut 40:36; Hes 10:33, 34; Zb 78:14
*h* Hes 14:28, 35; Hes 32:10-12; Kum 2:14; Zb 95:11; Ebr 3:11
*i* Hes 14:29, 35; 1Ko 10:1, 5; Ebr 3:17
*j* Hes 14:24; Yos 14:9
*k* Hes 20:12; Hes 27:13, 14; Kum 3:26; Zb 106:32
*l* Kut 33:11; Hes 11:28
*m* Hes 14:38

Mwimarishe,*[a] kwa maana ata-
wawezesha Waisraeli kuirithi
nchi hiyo.") **39** Isitoshe, wa-
toto wenu ambao mlisema wa-
takuwa nyara[b] na wana wenu
ambao leo hawajui lililo jema
wala baya, hao ndio watakaoi-
ngia katika nchi hiyo, nami ni-
tawapa ili waimiliki.[c] **40** La-
kini ninyi, geukeni na kwenda
nyikani kupitia njia ya Bahari
Nyekundu.'[d]

**41** "Ndipo mliponiambia,
'Tumemtendea Yehova dha-
mbi. Sasa tutapanda kwenda
kupigana, kama Yehova Mu-
ngu wetu alivyotuamuru!'
Basi kila mmoja wenu akaji-
vika silaha zake za vita, na-
nyi mlifikiri ni rahisi kupa-
nda mlimani.[e] **42** Lakini Ye-
hova akaniambia, 'Waambie,
"Msipande kwenda kupigana,
kwa sababu sitakuwa pamoja
nanyi.[f] Mkienda, maadui wenu
watawashinda."' **43** Basi ni-
kaongea nanyi, lakini hamku-
sikiliza. Badala yake, mlia-
si agizo la Yehova na kujaribu
kwa kimbelembele kupanda
mlimani. **44** Kisha Waamori
waliokuwa wakikaa kwenye
mlima huo wakatoka ili ku-
washambulia, wakawakimbi-
za kama nyuki wanavyofanya
na kuwatawanya kuanzia Seiri
mpaka Horma. **45** Basi mka-
rudi na kuanza kumlilia Yeho-
va, lakini Yehova hakuwasiki-
liza wala kuwakazia uangali-
fu. **46** Ndiyo sababu mlie-
ndelea kukaa Kadeshi kwa
muda wote mliokaa huko.

**2** "Kisha tukageuka na kwe-
nda nyikani kupitia njia
ya Bahari Nyekundu, kama
Yehova alivyoniambia,[g] nasi
tulizunguka-zunguka Mli-
ma Seiri kwa siku nyingi.
**2** Mwishowe Yehova akania-
mbia hivi: **3** 'Mmeuzunguka-
zunguka mlima huu kwa muda
mrefu vya kutosha. Sasa geu-
keni mwelekee kaskazini.
**4** Nawe uwaamuru watu hivi:
"Mtapita karibu na mpaka wa
ndugu zenu, wazao wa Esau,[a]
wanaokaa Seiri,[b] nao wata-
waogopa ninyi,[c] basi mnapa-
swa kuwa waangalifu sana.
**5** Msizozane nao,* kwa saba-
bu sitawapa sehemu yoyote
ya nchi yao, hata mahali pa-
napotoshea wayo wa mguu,
kwa sababu nimempa Esau
Mlima Seiri uwe miliki yake.[d]
**6** Mnapaswa kuwalipa pesa
kwa ajili ya chakula mtaka-
chokula, nanyi mnapaswa ku-
lipia maji mtakayokunywa.[e]
**7** Kwa maana Yehova Mu-
ngu wenu amewabariki katika
mambo yote mliyofanya. Ana-
jua vizuri kabisa safari yenu
katika nyika hii kubwa. Yeho-
va Mungu wenu amekuwa pa-
moja nanyi kwa miaka hii 40,
nanyi hamjakosa kitu chocho-
te."'[f] **8** Basi tuliwapita ndu-
gu zetu, wazao wa Esau,[g] wa-
naokaa Seiri, tukaepuka njia
ya Araba, kutoka Elathi na ku-
toka Esion-geberi.[h]

"Kisha tukageuka na kupi-
tia njia ya nyika ya Moa-
bu.[i] **9** Ndipo Yehova akania-
mbia, 'Msizozane wala kupiga-
na na Wamoabu, kwa sababu
sitawapa ninyi sehemu yoyo-
te ya nchi yao ili mwimiliki
kwa sababu nimewapa wazao
wa Loti[j] nchi ya Ari ili waimi-
liki. **10** (Waemi[k] waliishi ka-
tika nchi hiyo zamani, wali-
kuwa watu wenye nguvu na

**1:38** *Au labda, "Mungu amemwimarisha."

**2:5** *Au "Msiwachokoze."

SURA YA 1

*a* Hes 27:18, Kum 31:7, Yos 1:6, 9
*b* Hes 14:3
*c* Hes 14:30, 31
*d* Hes 14:25
*e* Hes 14:39-45
*f* Law 26:14, 17

SURA YA 2

*g* Hes 14:25

Safu ya 2

*a* Hes 20:14, Kum 23:7
*b* Mwa 27:39, 40, Mwa 36:8, 9
*c* Kut 15:15, Kut 23:27
*d* Kum 32:8, Yos 24:4, Mdo 17:26
*e* Hes 20:18, 19
*f* Kum 29:5, Ne 9:21, Zb 23:1, Zb 34:9, 10
*g* Hes 20:20, 21
*h* 2Nya 8:17
*i* Hes 21:13, Amu 11:17, 18, 2Nya 20:10
*j* Mwa 19:36, 37
*k* Mwa 14:5

wengi sana na warefu kama
Waanaki. **11** Warefaimu[a] pia
walionwa kama Waanaki,[b] na
Wamoabu walikuwa wakiwai-
ta Waemi. **12** Awali, Waho-
ri[c] waliishi Seiri, lakini wazao
wa Esau walimiliki nchi yao,
wakawaangamiza na kukaa
humo badala yao,[d] kama Wa-
israeli watakavyofanya kati-
ka nchi ambayo ni miliki yao,
ambayo kwa hakika Yehova
atawapa.) **13** Sasa nendeni
mvuke Bonde* la Zeredi.’ Basi
tukavuka Bonde la Zeredi.[e]
**14** Tulitembea kwa miaka 38
kutoka Kadesh-barnea mpa-
ka tulipovuka Bonde la Ze-
redi, mpaka kizazi chote cha
wanaume wa vita kilipoanga-
mia kutoka kambini, kama Ye-
hova alivyokuwa amewaapia.[f]
**15** Mkono wa Yehova uliwapi-
nga ili kuwaangamiza kutoka
kambini mpaka walipoisha.[g]

**16** “Mara tu wanaume wote
wa vita walipokufa,[h] **17** Ye-
hova akazungumza nami tena,
akaniambia, **18** ‘Leo mtapi-
ta karibu na eneo la Moabu,
yaani, Ari. **19** Mtakapofika
karibu na Waamoni, msiwa-
chokoze wala kuzozana nao,
kwa sababu sitawapa ninyi
nchi yoyote ya Waamoni ili
mwimiliki, kwa kuwa nimewa-
pa wazao wa Loti waimiliki.[i]
**20** Nchi hiyo pia ilionwa kuwa
nchi ya Warefaimu.[j] (Ware-
faimu waliishi katika nchi
hiyo zamani, na Waamoni wa-
likuwa wakiwaita Wazamzu-
mi. **21** Walikuwa watu wenye
nguvu na wengi sana na ware-
fu kama Waanaki;[k] lakini Ye-
hova aliwasaidia Waamoni ku-
waangamiza, Waamoni waka-
wafukuza na kuishi humo ba-
dala yao. **22** Hivyo ndivyo
alivyofanya kwa ajili ya wa-
zao wa Esau, ambao sasa wa-
nakaa Seiri,[a] alipowaangami-
za Wahori[b] kutoka mbele yao,
ili wamiliki nchi yao na ku-
kaa humo badala yao mpaka
leo. **23** Nao Waavi, walikuwa
wakiishi katika vijiji vilivyo-
fika Gaza,[c] mpaka Wakaftori
waliotoka Kaftori*[d] walipoku-
ja na kuwaangamiza na kukaa
humo badala yao.)

**24** “‘Ondokeni, mvuke Bo-
nde* la Arnoni.[e] Tazameni ni-
memtia mikononi mwenu
Sihoni[f] Mwamori, mfalme wa
Heshboni. Basi anzeni kumi-
liki nchi yake, nanyi mpigane
vita naye. **25** Siku ya leo ni-
taanza kuwafanya watu wote
duniani* wanaosikia habari
zenu wawahofu na kuwaogo-
pa ninyi. Watakuwa na wasi-
wasi na kutetemeka# kwa sa-
babu yenu.’[g]

**26** “Kisha kutoka katika
nyika ya Kedemothi,[h] niliwa-
tuma wajumbe kwa Mfal-
me Sihoni wa Heshboni, ili
wampe ujumbe huu wa ama-
ni:[i] **27** ‘Niruhusu nipite kati-
ka nchi yako. Nitatembea ba-
rabarani tu, sitakwenda ku-
lia wala kushoto.[j] **28** Nita-
kula tu chakula na kunywa tu
maji utakayoniuzia. Niruhusu
tu nipite kwa miguu, **29** hi-
vyo ndivyo wazao wa Esau
wanaokaa Seiri na Wamoa-
bu wanaokaa Ari walivyoni-
fanyia, mpaka nitakapovuka
Yordani na kuingia nchi amba-
yo Yehova Mungu wetu ana-
tupa sisi.’ **30** Lakini Mfa-
lme Sihoni wa Heshboni

**2:13, 24** * Au “Korongo.”

**2:23** * Yaani, Krete. **2:25** * Tnn., “walio chini ya mbingu.” # Au “watakuwa na uchungu kama wa kuzaa.”

SURA YA 2
- a Kum 3:11; 1Nya 20:6
- b Hes 13:22, 33
- c Mwa 14:6; Mwa 36:20
- d Mwa 27:39, 40
- e Hes 21:12
- f Hes 14:33; Hes 32:11; Kum 1:35; Zb 95:11; Ebr 3:18; Yud 5
- g 1Ko 10:1, 5
- h Hes 26:63, 64
- i Mwa 19:36, 38; Kum 2:9; Amu 11:15; 2Nya 20:10; Mdo 17:26
- j Mwa 15:18-20; Kum 3:11
- k Hes 13:33; Kum 9:1, 2

Safu ya 2
- a Mwa 36:8
- b Mwa 14:6; Kum 2:12
- c Mwa 10:19
- d Mwa 10:13, 14
- e Hes 21:13
- f Hes 21:23
- g Kut 15:14; Kut 23:27; Kum 11:25; Yos 2:9, 10
- h Yos 13:15, 18; Yos 21:8, 37
- i Kum 20:10
- j Hes 21:21, 22

hakuturuhusu tupite, kwa sa-
babu Yehova Mungu wenu ali-
mwacha awe na roho ya ukai-
di[a] na moyo wake uwe mgu-
mu, ili amtie mikononi mwenu
kama ilivyo leo.[b]
**31** “Kisha Yehova akania-
mbia, ‘Angalieni, tayari nimea-
nza kumtia mikononi mwenu
Sihoni pamoja na nchi yake.
Anzeni kuimiliki nchi yake.’[c]
**32** Sihoni alipotoka na watu
wake wote ili kupigana
nasi kule Yahazi,[d] **33** Yehova
Mungu wetu alimtia mikono-
ni mwetu, hivi kwamba tuka-
mshinda yeye, wanawe, na
watu wake wote. **34** Tulite-
ka majiji yake yote wakati huo
na kuangamiza kila jiji, pamo-
ja na wanaume, wanawake, na
watoto. Hatukumwacha mtu
yeyote akiwa hai.[e] **35** Tuliji-
chukulia tu mifugo pamoja na
nyara za majiji tuliyokuwa tu-
meteka. **36** Kuanzia Aroeri,[f]
jiji lililo kwenye ukingo wa Bo-
nde* la Arnoni (pamoja na jiji
lililo bondeni), mpaka Gilea-
di, hakuna mji wowote ambao
hatungeweza kuuteka. Yeho-
va Mungu wetu aliitia yote mi-
kononi mwetu.[g] **37** Hata hi-
vyo, hamkukaribia nchi ya
Waamoni,[h] ukingo wote wa Bo-
nde* la Yaboki[i] na majiji yali-
yo kwenye eneo lenye mili-
ma, wala eneo lingine lolote
tulilokatazwa na Yehova Mu-
ngu wetu.

**3** “Kisha tuligeuka na kupa-
nda kupitia njia ya Ba-
shani. Ndipo Ogu, mfalme
wa Bashani, akatoka pamoja
na watu wake wote ili kupi-
gana vita nasi kule Edrei.[j]
**2** Basi Yehova akaniambia,
‘Usimwogope, kwa maana ni-
tamtia mikononi mwako pa-
moja na watu wake wote na
nchi yake, nawe utamtendea
kama ulivyomtendea Sihoni
mfalme wa Waamori, aliyei-
shi Heshboni.’ **3** Basi Yeho-
va Mungu wetu akamtia pia
mikononi mwetu Mfalme Ogu
wa Bashani pamoja na watu
wake wote, nasi tukaendelea
kumshambulia hivi kwamba
hakuna mtu yeyote kati ya
watu wake aliyeokoka. **4** Ki-
sha tukateka majiji yake yote.
Hakuna mji wao hata mmo-
ja ambao hatukuuteka, tulite-
ka majiji 60 katika eneo lote
la Argobu, yaani, ufalme wa
Ogu kule Bashani.[a] **5** Majiji
hayo yote yalikuwa na kuta
ndefu zenye ngome, malango,
na makomeo, tuliteka pia miji
mingi sana ya mashambani.
**6** Hata hivyo, tuliwaangami-
za,[b] kama tulivyomwangami-
za Mfalme Sihoni wa Heshbo-
ni, tuliangamiza kila jiji, kutia
ndani wanaume, wanawake,
na watoto.[c] **7** Nasi tukaji-
chukulia mifugo yote na nya-
ra za majiji hayo.
**8** “Wakati huo tulichukua
nchi ya wafalme wawili wa
Waamori[d] waliokuwa katika
eneo la Yordani, kuanzia Bo-
nde* la Arnoni mpaka Mlima
Hermoni[e] **9** (Wasidoni wali-
kuwa wakiuita mlima huo Si-
rioni, nao Waamori walikuwa
wakiuita Seniri), **10** majiji
yote yaliyokuwa katika nchi
tambarare, nchi yote ya Gilea-
di, nchi yote ya Bashani mpa-
ka Saleka na Edrei,[f] majiji ya
ufalme wa Ogu kule Basha-
ni. **11** Kwa maana Mfalme
Ogu wa Bashani ndiye Mrefai-
mu pekee aliyekuwa ameba-
ki. Jeneza lake lilitengenezwa

**2:36, 37; 3:8** *Au “Korongo.”

SURA YA 2
*a* Ro 9:18
*b* Hes 21:25
*c* Hes 32:33; Zb 135:10-12
*d* Hes 21:23, 24; Amu 11:20
*e* Kum 20:16, 17
*f* Kum 3:12; Kum 4:47, 48; Yos 13:8, 9
*g* Zb 44:3
*h* Kum 3:16; Amu 11:15
*i* Hes 21:23, 24

SURA YA 3
*j* Hes 21:33-35

Safu ya 2
*a* Hes 32:33; Kum 29:7, 8; Yos 13:29, 30
*b* Law 27:29
*c* Law 18:25
*d* Hes 32:33
*e* Yos 12:1, 2
*f* Hes 21:33

kwa chuma,* na bado liko ka-
tika jiji la Waamoni la Raba.
Lina urefu wa mikono tisa#
na upana wa mikono minne,
kulingana na kipimo cha ka-
waida cha mkono. **12** Waka-
ti huo tulimiliki nchi hii: kua-
nzia Aroeri,[a] karibu na Bo-
nde* la Arnoni, na nusu ya
eneo lenye milima la Gileadi,
na majiji yake nimewapa watu
wa kabila la Rubeni na ka-
bila la Gadi.[b] **13** Kisha nusu
ya kabila la Manase[c] nimewa-
pa sehemu inayobaki ya Gi-
leadi na eneo lote la Bashani
la ufalme wa Ogu. Eneo lote la
Argobu, la Bashani, lilijulika-
na kuwa nchi ya Warefaimu.

**14** "Yairi[d] mwana wa Mana-
se alichukua eneo lote la Argo-
bu[e] hadi kwenye mpaka wa
Wageshuri na Wamaakathi,[f]
akaviita vijiji hivyo vya Basha-
ni kwa jina lake mwenyewe,
Hawoth-yairi,*[g] mpaka leo.
**15** Naye Makiri nimempa Gi-
leadi.[h] **16** Na watu wa kabila
la Rubeni na kabila la Gadi[i] ni-
mewapa kuanzia Gileadi mpa-
ka kwenye Bonde* la Arnoni,
katikati ya bonde ulikuwa ndio
mpaka, hadi Bonde la Yaboki,
ambalo ni mpaka wa Waamo-
ni, **17** na Araba na Yordani
na ule mpaka, kuanzia Kinere-
thi hadi Bahari ya Araba, Ba-
hari ya Chumvi, chini ya mte-
remko wa Pisga kuelekea upa-
nde wa mashariki.[j]

**18** "Kisha nikawaamuru
hivi: 'Yehova Mungu wenu
amewapa nchi hii mwimiliki.
Wanaume wenu wote mashu-
jaa watachukua silaha na ku-
vuka mbele ya ndugu zenu,
Waisraeli.[a] **19** Lakini wake
zenu, watoto wenu, na wa-
nyama wenu tu (najua vizuri
kwamba mna wanyama wengi
sana) ndio watakaoendelea
kukaa katika majiji ambayo
nimewapa, **20** mpaka Yeho-
va atakapowapumzisha ndu-
gu zenu, kama anavyowapu-
mzisha ninyi, nao pia waimi-
liki nchi ambayo Yehova Mu-
ngu wenu anawapa ng'ambo
ya Yordani. Ndipo mtakapo-
rudi, kila mmoja atarudi kwe-
nye miliki yake ambayo ni-
mempa.'[b]

**21** "Wakati huo nilimwamu-
ru hivi Yoshua:[c] 'Umeona
kwa macho yako mwenyewe
mambo ambayo Yehova Mu-
ngu wako amewatendea wa-
falme hao wawili. Hivyo ndi-
vyo Yehova atakavyozitendea
falme zote huko mnakovu-
ka kwenda.[d] **22** Msiwaogo-
pe, kwa maana Yehova Mungu
wenu ndiye anayewapigania
ninyi.'[e]

**23** "Wakati huo nilimsihi
hivi Yehova: **24** 'Ee Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yeho-
va, umeanza kumwonyesha
mtumishi wako ukuu wako
na mkono wako wenye ngu-
vu,[f] kwa maana ni mungu
gani mbinguni au duniani ana-
yetenda mambo makuu kama
wewe?[g] **25** Tafadhali niruhu-
su nivuke na kuona nchi
nzuri iliyo ng'ambo ya Yorda-
ni, eneo hili zuri lenye mili-
ma na Lebanoni.'[h] **26** Laki-
ni bado Yehova alikuwa ame-
nikasirikia vikali kwa sababu
yenu,[i] naye hakutaka kunisiki-
liza. Badala yake Yehova ali-
niambia, 'Imetosha! Usizungu-
mze nami tena kamwe kuhusu

**3:11** *Au "jiwe jeusi la volkano." #Mkono mmoja ulilingana na sentimita 44.5 (inchi 17.5). Angalia Nyongeza B14. **3:12, 16** *Au "Korongo." **3:14** *Maana yake "Vijiji vya Mahema vya Yairi."

**SURA YA 3**
*a* Hes 32:34
*b* Hes 32:33
*c* Hes 32:39, Yos 13:29-31, 1Nya 5:23
*d* 1Nya 2:22
*e* Kum 3:4
*f* Yos 13:13
*g* Hes 32:40, 41
*h* Hes 32:39, Yos 17:1
*i* Hes 32:33, Yos 22:9
*j* Hes 34:11, 12

**Safu ya 2**
*a* Hes 32:20-22
*b* Yos 1:14, 15, Yos 22:4, 8
*c* Hes 11:28, Hes 14:30, Hes 27:18
*d* Yos 10:25
*e* Kut 14:14, Kut 15:3, Kum 1:30, Kum 20:4, Yos 10:42
*f* Kut 15:16, Kum 11:2
*g* Kut 15:11, 2Sa 7:22, 1Fa 8:23, Zb 86:8, Yer 10:6, 7
*h* Kut 3:8, Kum 1:7, Kum 11:11, 12
*i* Hes 20:12, Hes 27:13, 14, Kum 4:21, Zb 106:32

jambo hili. **27** Panda juu ya
kilele cha Pisga,[a] utazame ma-
gharibi na kaskazini na kusini
na mashariki, uone nchi hiyo
kwa macho yako, kwa maa-
na hutavuka mto huu wa Yor-
dani.[b] **28** Nawe umweke Yo-
shua[c] kuwa kiongozi, umtie
moyo na kumwimarisha, kwa
sababu yeye ndiye atakaye-
waongoza watu hawa kuvuka[d]
na kuwawezesha kuirithi nchi
utakayoiona.’ **29** Mambo
hayo yote yalitendeka tulipo-
kuwa tukikaa katika bonde li-
lilo mbele ya Beth-peori.[e]

**4** “Sasa, enyi Waisraeli, siki-
lizeni masharti na sheria
ambazo* ninawafundisha ku-
shika, ili mwishi[f] na kuingia
kuimiliki nchi ambayo Yeho-
va, Mungu wa mababu zenu,
anawapa ninyi. **2** Hampaswi
kuongeza jambo lolote kwe-
nye neno ninalowaamuru,
wala kuondoa jambo lolote ku-
toka katika neno hilo,[g] ili mzi-
shike amri za Yehova Mungu
wenu ninazowaamuru ninyi.

**3** “Macho yenu wenyewe ya-
meona mambo ambayo Yeho-
va alitenda kuhusiana na kisa
cha Baali wa Peori; Yehova
Mungu wenu alimwangamiza
kila mtu miongoni mwenu ali-
yemfuata Baali wa Peori.[h]
**4** Lakini ninyi mnaoshikama-
na kabisa na Yehova Mu-
ngu wenu, nyote mko hai leo.
**5** Tazameni, nimewafundisha
masharti na sheria,*[i] kama ni-
livyoamriwa na Yehova Mu-
ngu wangu, ili mzishike katika
nchi mtakayomiliki. **6** Ni la-
zima mzifuate kwa uangalifu,[j]
kwa sababu watu watakaosi-
kia kuhusu masharti haya
yote wataona kwamba mna
hekima[a] na uelewaji,[b] nao wa-
tasema, ‘Kwa hakika watu wa
taifa hili kubwa wana heki-
ma na uelewaji.’[c] **7** Kwa maa-
na ni taifa gani kubwa ambalo
miungu yake iko karibu nalo
kama Yehova Mungu wetu ali-
vyo karibu nasi wakati wowo-
te tunapomlilia?[d] **8** Na ni tai-
fa gani kubwa ambalo lina ma-
sharti ya uadilifu na sheria*
kama Sheria hii yote ninayo-
weka mbele yenu leo?[e]

**9** “Ila tu muwe waangalifu
na kujihadhari sana, ili msi-
sahau mambo ambayo macho
yenu yameona na ili yasiondo-
ke moyoni mwenu siku zote
za maisha yenu. Ni lazima
pia muwaambie wana wenu
na wajukuu wenu.[f] **10** Siku
ambayo mlisimama mbele za
Yehova Mungu wenu kule Ho-
rebu, Yehova aliniambia, ‘Wa-
kusanye watu mbele zangu ili
niwafanye wasikie maneno ya-
ngu,[g] ili wajifunze kuniogopa[h]
siku zote ambazo watakuwa
hai juu ya ardhi na ili wawa-
fundishe wana wao.’[i]

**11** “Basi mlikaribia na ku-
simama chini ya mlima, na
mlima huo ulikuwa ukiwaka
moto uliofika mpaka mbingu-
ni; kulikuwa na giza, wingu,
na utusitusi mzito.[j] **12** Ye-
hova akaanza kuzungumza
nanyi kutoka katika moto.[k]
Mlisikia maneno, lakini ha-
mkuona umbo lolote[l]—kuliku-
wa na sauti tu.[m] **13** Naye
akawatangazia agano lake,[n]
alilowaamuru mshike—zile
Amri Kumi.*[o] Kisha akaziandi-
ka kwenye mabamba mawi-
li ya mawe.[p] **14** Wakati huo,
Yehova aliniamuru niwafundi-
she masharti na sheria amba-

---

**4:1** * Tnn., “maamuzi ya hukumu amba-yo.” **4:5, 8** * Tnn., “maamuzi ya hu-kumu.”

**4:13** * Tnn., “yale Maneno Kumi.”

---

SURA YA 3
a Hes 27:12
b Kum 34:1, 4
c Hes 27:18-20; Kum 1:38; Kum 31:7
d Yos 1:1, 2
e Kum 4:45, 46; Kum 34:5, 6

SURA YA 4
f Law 18:5
g Kum 12:32; Met 30:5, 6; Ufu 22:18, 19
h Hes 25:5, 9; Zb 106:28; Ho 9:10; 1Ko 10:7, 8
i Law 26:46; Hes 30:16; Hes 36:13; Kum 6:1
j 1Fa 2:3

Safu ya 2
a Zb 111:10
b Zb 119:98, 100
c 1Fa 4:34; 1Fa 10:4-7; Da 1:19, 20
d Kut 25:8; Law 26:12; Kum 5:26; 2Sa 7:23
e Zb 147:19, 20
f Mwa 18:19; Kum 6:6, 7
g Kut 19:9
h Kut 20:20; Kum 5:29
i Met 22:6; Efe 6:4
j Kut 19:18; Ebr 12:18, 19
k Kum 9:10
l Isa 40:18; Yoh 1:18; Yoh 4:24
m Kut 20:22
n Kut 19:5; Kum 5:2; Kum 9:9; Ebr 9:19, 20
o Kut 20:1; Kut 34:28; Kum 10:4
p Kut 24:12; Kut 31:18; Kut 32:19; Kut 34:1

zo* mnapaswa kushika katika
nchi mtakayoingia kuimiliki.
**15** “Kwa hiyo, jihadharini
sana—kwa sababu hamkuo-
na umbo lolote siku amba-
yo Yehova alizungumza nanyi
kule Horebu kutoka kati-
kati ya moto— **16** ili msite-
nde upotovu kwa kujitenge-
nezea sanamu ya kucho-
ngwa yenye umbo la mfano
wowote, mfano wa mwanamu-
me au mwanamke,[a] **17** mfa-
no wa mnyama yeyote dunia-
ni au mfano wa ndege yeyote
anayeruka angani,[b] **18** mfa-
no wa kitu chochote kinacho-
tambaa ardhini au mfano wa
samaki yeyote aliye ndani ya
maji chini ya dunia.[c] **19** Na-
nyi mnapoinua macho yenu
kutazama mbinguni na kuona
jua na mwezi na nyota—jeshi
lote la mbinguni—msishawi-
shiwe kuviinamia na kuvia-
budu.[d] Yehova Mungu wenu
amewapa watu wote duniani*
vitu hivyo. **20** Lakini ninyi
ndio watu ambao Yehova ali-
watoa katika tanuru la kuye-
yushia chuma, kutoka Misri,
ili muwe watu ambao ni mali
yake*[e] mwenyewe, kama mli-
vyo leo.
**21** “Yehova alinikasirikia
kwa sababu yenu,[f] akaapa
kwamba sipaswi kuvuka Yo-
rdani au kuingia katika nchi
nzuri ambayo Yehova Mu-
ngu wenu anawapa iwe urithi
wenu.[g] **22** Kwa maana nita-
kufa katika nchi hii; sitavuka
Yordani,[h] lakini ninyi mtavu-
ka na kuimiliki nchi hiyo nzu-
ri. **23** Iweni waangalifu msi-
sahau agano la Yehova Mungu
wenu ambalo alifanya pamo-
ja nanyi,[a] na msijitengenezee
sanamu ya kuchongwa, umbo
la kitu chochote mlichokata-
zwa na Yehova Mungu wenu.[b]
**24** Kwa maana Yehova Mungu
wenu ni moto unaoteketeza,[c]
Mungu anayetaka watu wa-
mwabudu yeye peke yake.[d]
**25** “Ikiwa mtazaa wana na
wajukuu na kuishi kwa muda
mrefu nchini nanyi mtende
upotovu na kutengeneza sa-
namu ya kuchongwa[e] ya aina
yoyote na kutenda uovu ma-
choni pa Yehova Mungu
wenu na hivyo kumkasirisha,[f]
**26** nachukua mbingu na du-
nia ili ziwe mashahidi dhidi
yenu leo ya kwamba kwa haki-
ka mtaangamia haraka kutoka
katika nchi mnayovuka Yorda-
ni kwenda kuimiliki. Hamtai-
shi kwa muda mrefu katika
nchi hiyo, badala yake mtaa-
ngamizwa kabisa.[g] **27** Yeho-
va atawatawanya miongoni
mwa mataifa,[h] na ni watu wa-
chache tu kati yenu wata-
kaookoka[i] miongoni mwa ma-
taifa ambayo Yehova atawafu-
kuza ninyi mwende miongoni
mwao. **28** Huko mtalazimi-
ka kuiabudu miungu ya miti
na mawe iliyotengenezwa kwa
mikono ya wanadamu,[j] miu-
ngu ambayo haiwezi kuona
wala kusikia wala kula wala
kunusa.
**29** “Mkimtafuta Yehova Mu-
ngu wenu mkiwa huko, haki-
ka mtampata,[k] naam, mkiu-
tafuta ushauri wake kwa
moyo wenu wote na kwa
nafsi* yenu yote.[l] **30** Baa-
daye mtakapokuwa mkitese-
ka sana na mambo hayo yote
yatakapokuwa yamewapata,
ndipo mtakapomrudia Yehova

---

**4:14** * Tnn., “maamuzi ya hukumu ambayo.” **4:19** * Tnn., “walio chini ya mbingu.” **4:20** * Au “urithi wake.”

**4:29** * Angalia Kamusi, uku. 2012.

---

**SURA YA 4**

*a* Kut 20:4, Kum 27:15, Isa 40:18, Mdo 17:29, 1Ko 10:14
*b* Kum 5:8, Ro 1:22, 23
*c* 1Sa 5:4
*d* Kum 17:2, 3, 2Fa 17:16, Eze 8:16
*e* Kut 19:5
*f* Zb 106:32
*g* Hes 20:12, Kum 31:1, 2
*h* Kum 3:27

**Safu ya 2**

*a* Kut 24:3
*b* Kut 20:4
*c* Kut 24:17, Kum 9:3, Ebr 12:29
*d* Kut 20:5, Kut 34:14, Hes 25:11, Lu 10:27
*e* Amu 18:30, 2Fa 21:1, 7
*f* 2Fa 17:16, 17
*g* Law 18:24, 28, Law 26:27, 32
*h* Kum 28:64, Ne 1:8
*i* Kum 28:62
*j* Kum 28:15, 36, Yer 16:13, Eze 20:39
*k* 2Nya 15:4, 15
*l* Kum 30:1-3, Kum 30:8-10, 1Fa 8:48, 49, Yer 29:13, Yoe 2:12

Mungu wenu na kuisikiliza
sauti yake.[a] 31 Kwa maana
Yehova Mungu wenu ni Mu-
ngu mwenye rehema.[b] Hata-
waacha wala kuwaangamiza
wala kusahau agano alilowaa-
pia mababu zenu.[c]

32 "Sasa, ulizeni kuhusu siku za zamani kabla ya ninyi kuwepo, tangu siku ambayo Mungu alimuumba mwanadamu duniani; tafuteni kuanzia mwisho mmoja wa mbingu mpaka mwisho mwingine wa mbingu. Je, kuna jambo lolote kubwa kama hili ambalo limewahi kutokea au kuna jambo lolote kama hili ambalo
limewahi kusikiwa?[d] 33 Je,
kuna taifa lingine lolote ambalo limewahi kusikia sauti ya Mungu ikisema kutoka katika moto kama ninyi mlivyosikia na kuendelea kuishi?[e]
34 Au je, Mungu amewahi kujaribu kujichukulia taifa kutoka kati ya taifa lingine kwa hukumu,* kwa ishara, kwa miujiza,[f] kwa vita,[g] kwa mkono wenye nguvu,[h] kwa mkono ulionyooshwa, na kwa matendo ya kutisha,[i] kama Yehova Mungu wenu alivyowafanyia kule Misri mbele ya macho
yenu wenyewe? 35 Ninyi we-
nyewe mmeonyeshwa mambo hayo ili mjue kwamba Yehova ndiye Mungu wa kweli;[j] hakuna mwingine isipokuwa yeye.[k]
36 Aliwawezesha kusikia sauti yake kutoka mbinguni ili awarekebishe, na duniani aliwawezesha kuona moto wake mkubwa, na maneno yake mliyasikia kutoka katika moto.[l]

37 "Kwa sababu aliwapenda mababu zenu na amechagua uzao wao* baada yao,[m]
naye aliwatoa Misri kwa nguvu zake kuu mbele ya ma-
cho yake. 38 Naye aliyafuku-
za kutoka mbele yenu mataifa makubwa zaidi na yenye nguvu zaidi kuliko ninyi, ili awalete ninyi katika nchi yao na kuwapa iwe urithi wenu, kama
ilivyo leo.[a] 39 Kwa hiyo, siku
ya leo, mjue na kutia moyoni kwamba Yehova ndiye Mungu wa kweli juu mbinguni na chini duniani.[b] Hakuna mwingi-
ne.[c] 40 Ni lazima mshike ma-
sharti yake na amri zake ninazowapa ninyi leo, ili mambo yawaendee vyema ninyi na wana wenu baada yenu, ili mwendelee kuishi kwa muda mrefu katika nchi ambayo Yehova Mungu wenu anawapa."[d]

41 Wakati huo Musa alitenga majiji matatu upande wa mashariki wa Yor-
dani.[e] 42 Mtu yeyote anaye-
muua mwenzake bila kukusudia na hakuwa akimchukia,[f] ni lazima akimbilie katika mojawapo ya majiji hayo ili aishi.[g]
43 Majiji hayo ni Beseri[h] kule nyikani katika uwanda wa juu kwa ajili ya watu wa kabila la Rubeni, Ramothi[i] kule Gileadi kwa ajili ya watu wa kabila la Gadi, na Golani[j] kule Bashani kwa ajili ya watu wa kabila la Manase.[k]

44 Basi hiyo ndiyo Sheria[l]
ambayo Musa aliwapa Wais-
raeli. 45 Hivyo ndivyo viku-
mbusho, masharti, na sheria ambazo* Musa aliwapa Waisraeli baada ya kutoka Mis-
ri,[m] 46 katika eneo la Yorda-
ni, kwenye bonde lililo ng'ambo ya Beth-peori,[n] katika nchi ya Mfalme Sihoni wa

4:34 *Au "majaribu." 4:37 *Tnn., "mbegu yao."

4:45 *Tnn., "maamuzi ya hukumu ambayo."

SURA YA 4
a 2Nya 33:13; Ne 1:9
b Kut 34:6; Kum 30:3; 2Nya 30:9; Ne 9:31; Isa 54:7; Isa 55:7
c Law 26:42
d Zb 44:1
e Kum 5:26
f Kut 7:3
g Kut 15:3
h Kut 13:3
i Kum 26:8; Zb 78:43-51
j Kut 6:7
k Kut 15:11; Kum 32:39; 1Sa 2:2; Isa 45:18; Mk 12:32
l Kut 19:18; Kut 20:22
m Kum 10:15; Zb 105:6

Safu ya 2
a Kut 23:28; Kum 7:1; Kum 9:1; Yos 3:10
b 2Nya 20:6
c Isa 44:6
d Mwa 48:3, 4
e Hes 35:14
f Hes 35:22-24
g Hes 35:11, 25; Kum 19:4, 5
h Yos 21:8, 36
i Yos 21:8, 38
j Yos 21:27
k Yos 20:8, 9
l Kum 17:18; Kum 27:2, 3; Gal 3:24
m Law 26:46; Kum 4:1
n Kum 1:5; Kum 3:29

Waamori, aliyekuwa akikaa
Heshboni,[a] ambaye Musa na
Waisraeli walimshinda walipo-
toka Misri.[b] **47** Nao wakaimi-
liki nchi yake na nchi ya Mfal-
me Ogu[c] wa Bashani, wafal-
me wawili wa Waamori walio-
kuwa katika eneo lililokuwa
upande wa mashariki wa Yor-
dani, **48** kuanzia Aroeri,[d]
kwenye ukingo wa Bonde la
Arnoni, mpaka Mlima Sioni,
yaani, Hermoni,[e] **49** na eneo
lote la Araba upande wa ma-
shariki wa Yordani, mpaka Ba-
hari ya Araba,* chini ya mite-
remko ya Pisga.[f]

**5** Kisha Musa akawaita Wa-
israeli wote na kuwaambia
hivi: "Enyi Waisraeli, sikilize-
ni masharti na sheria amba-
zo* ninawatangazia ninyi leo,
nanyi mnapaswa kujifunza na
kushika kwa uangalifu ma-
sharti na sheria hizo. **2** Ye-
hova Mungu wetu alifanya
agano pamoja nasi kule Ho-
rebu.[g] **3** Yehova hakufanya
agano hilo pamoja na maba-
bu zetu, bali pamoja nasi, sisi
sote tulio hai hapa leo. **4** Ye-
hova alizungumza nanyi uso
kwa uso mlimani, kutoka kati-
ka moto.[h] **5** Wakati huo nili-
simama kati yenu na Yehova[i]
ili niwaambie neno la Yehova,
kwa maana mliogopa kwa sa-
babu ya moto nanyi hamkupa-
nda mlimani.[j] Alisema hivi:

**6** "'Mimi ni Yehova Mungu
wako, niliyekutoa katika nchi
ya Misri, kutoka katika nyu-
mba ya utumwa.[k] **7** Hupaswi
kamwe kuwa na miungu mi-
ngine ila mimi.*[l]

**8** "'Usijitengenezee sanamu
ya kuchongwa[a] au mfano wa*
kitu chochote kilicho juu mbi-
nguni au kilicho chini duniani
au kilicho ndani ya maji chi-
ni ya dunia. **9** Usiviinamie
wala kushawishiwa kuviabu-
du,[b] kwa sababu mimi, Yehova
Mungu wako, ni Mungu nina-
yetaka watu waniabudu mimi
peke yangu,[c] nami huwaadhi-
bu watoto kwa sababu ya ma-
kosa ya baba zao, kufikia ki-
zazi cha tatu na kizazi cha
nne cha wale wanaonichu-
kia,[d] **10** lakini ninawatendea
kwa upendo mshikamanifu*
watu wanaonipenda na kushi-
ka amri zangu, kufikia kizazi
chao cha elfu.

**11** "'Usilitumie jina langu
mimi, Yehova Mungu wako,
kwa njia isiyofaa,[e] kwa maana
mimi Yehova sitakosa kumwa-
dhibu yule anayelitumia jina
langu kwa njia isiyofaa.[f]

**12** "'Ishike siku ya Sabato
na uione kuwa takatifu, kama
mimi Yehova Mungu wako nili-
vyokuamuru.[g] **13** Fanya shu-
ghuli na kazi zako zote kwa
siku sita,[h] **14** lakini siku ya
saba ni sabato kwa Yehova
Mungu wako.[i] Usifanye kazi
yoyote,[j] wewe, wala mwana
wako, wala binti yako, wala
mtumwa wako, wala kijaka-
zi wako, wala ng'ombe dume
wako, wala punda wako, wala
mnyama yeyote unayemfuga,
wala mgeni anayekaa katika
majiji*[k] yenu, ili mtumwa
wako na kijakazi wako wapu-
mzike kama wewe.[l] **15** Ku-
mbuka kwamba ulikuwa mtu-
mwa nchini Misri, na mimi Ye-
hova Mungu wako nikakutoa

**SURA YA 4**
a Hes 21:26
b Hes 21:23, 24
c Hes 21:33; Kum 3:4
d Kum 2:36; Kum 3:12
e Kum 3:8, 9
f Kum 3:16, 17; Kum 34:1

**SURA YA 5**
g Kut 19:5; Ebr 9:19, 20
h Kut 19:9, 18; Mdo 7:38
i Kut 20:19; Gal 3:19
j Kut 19:16
k Kut 13:3; Kut 20:2
l Kut 20:3-6; 2Fa 17:35

**Safu ya 2**
a Law 26:1; Kum 4:15, 16; Kum 4:23; Kum 27:15; Mdo 17:29
b Kut 23:24; 1Ko 10:14
c Kut 34:14; Kum 4:24; Isa 42:8; Mt 4:10
d Kut 34:6, 7
e Kut 22:28; Law 19:12
f Kut 20:7; Law 24:16
g Kut 16:23; Kut 20:8-10; Kut 31:13
h Kut 34:21
i Kut 16:29
j Ne 13:15
k Kut 23:12
l Kum 10:17; Efe 6:9

**4:49** *Yaani, Bahari ya Chumvi. **5:1** *Tnn., "maamuzi ya hukumu ambayo." **5:7** *Au "dhidi yangu." Tnn., "dhidi ya uso wangu."

**5:8** *Au "umbo la." **5:10** *Au "fadhili zenye upendo." **5:14** *Tnn., "malango."

huko kwa mkono wenye nguvu na mkono ulionyooshwa.[a] Ndiyo sababu mimi Yehova Mungu wako nilikuamuru uishike siku ya Sabato.

**16** “‘Mheshimu baba yako na mama yako,[b] kama mimi Yehova Mungu wako nilivyokuamuru, ili uishi muda mrefu na kufanikiwa* katika nchi ambayo mimi Yehova Mungu wako ninakupa.[c]

**17** “‘Usiue.[d]

**18** “‘Wala usifanye uzinzi.[e]

**19** “‘Wala usiibe.[f]

**20** “‘Wala usitoe ushahidi wa uwongo dhidi ya jirani yako.[g]

**21** “‘Wala usimtamani mke wa jirani yako.[h] Wala usitamani kwa ubinafsi nyumba ya jirani yako, wala shamba lake, wala mtumwa wake, wala kijakazi wake, wala ng’ombe dume wake, wala punda wake, wala kitu chochote cha jirani yako.’[i]

**22** “Yehova aliwapa amri hizo* ninyi nyote mlimani, kutoka katika moto, wingu, na utusitusi mzito,[j] kwa sauti kubwa, naye hakuongeza lolote; kisha akaziandika kwenye mabamba mawili ya mawe na kunipa.[k]

**23** “Lakini mara tu mliposikia sauti kutoka katika lile giza, mlima ulipokuwa ukiwaka moto,[l] viongozi wote wa makabila yenu na wazee wakanijia. **24** Kisha mkasema, ‘Tazama, Yehova Mungu wetu ametuonyesha utukufu wake na ukuu wake, nasi tumesikia sauti yake kutoka katika moto.[m] Leo tumeona kwamba Mungu anaweza kuongea na mwanadamu na mwanadamu huyo aendelee kuishi.[a] **25** Sasa, kwa nini tufe? Kwa maana moto huu mkubwa unaweza kututeketeza. Tukiendelea kuisikia sauti ya Yehova Mungu wetu, hakika tutakufa. **26** Kwa maana ni nani kati ya wanadamu wote* aliyesikia sauti ya Mungu aliye hai ikiongea kutoka katika moto kama tulivyosikia na bado anaishi? **27** Wewe mwenyewe nenda karibu, usikie yote ambayo Yehova Mungu wetu atasema, nawe ndiwe utakayetuambia mambo yote ambayo Yehova Mungu wetu anakuambia, nasi tutasikiliza na kutenda mambo hayo.’[b]

**28** “Basi Yehova alisikia maneno mliyoniambia, naye Yehova akaniambia, ‘Nimesikia maneno ambayo watu hawa wamekuambia. Mambo yote waliyosema ni sawa.[c] **29** Laiti sikuzote wangekuwa na moyo wenye mwelekeo wa kuniogopa[d] na kushika amri zangu zote;[e] basi mambo yangewaendea vyema wao na wana wao milele![f] **30** Nenda uwaambie hivi: “Rudini kwenye mahema yenu.” **31** Lakini unapaswa kubaki hapa pamoja nami, nami nitakuambia amri zote, masharti, na sheria unazopaswa kuwafundisha na ambazo wanapaswa kushika katika nchi ninayowapa wamiliki.’ **32** Sasa ninyi watu mnapaswa kuwa waangalifu kufanya kama Yehova Mungu wenu alivyowaamuru.[g] Msigeuke kwenda kulia wala kushoto.[h] **33** Mnapaswa ku-

---

5:16 *Au “na ili mambo yakuendee vyema.” 5:22 *Tnn., “maneno hayo.”

5:26 *Au “ni nani mwenye mwili wa nyama.”

---

SURA YA 5

a Kut 6:6; Kum 4:34
b Kut 21:15; Law 19:3; Kum 27:16; Met 1:8; Mk 7:10
c Kut 20:12; Efe 6:2, 3
d Mwa 9:6; Kut 20:13; Hes 35:20, 21; Mt 5:21; Ro 13:9
e Kut 20:14; 1Ko 6:18; Ebr 13:4
f Kut 20:15; Law 19:11; Met 30:8, 9; 1Ko 6:10; Efe 4:28
g Kut 20:16; Kut 23:1; Law 19:16; Kum 19:16-19; Met 6:16, 19; Met 19:5
h Mt 5:28
i Kut 20:17; Lu 12:15; Ro 7:7
j Kut 19:9, 18
k Kut 24:12; Kut 31:18; Kum 4:12, 13
l Kut 20:18; Ebr 12:18, 19
m Kut 24:17

Safu ya 2

a Kum 4:33, 36
b Kut 20:19; Ebr 12:18, 19
c Kum 18:16, 17
d Kum 10:12; Ayu 28:28; Met 1:7; Mt 10:28; 1Pe 2:17
e Met 4:4; Met 7:2; Mhu 12:13; Isa 48:18; 1Yo 5:3
f Zb 19:8, 11; Yak 1:25
g Kum 6:3, 25; Kum 8:1
h Kum 12:32; Yos 1:7, 8

tembea katika njia yote amba-
yo Yehova Mungu wenu ame-
waamuru mfuate,[a] ili mwishi
na kufanikiwa na kurefusha
siku zenu katika nchi mtaka-
yomiliki.[b]

6 “Sasa hizi ndizo amri, ma-
sharti, na sheria amba-
zo Yehova Mungu wako ame-
toa ili ufundishwe, ili uzi-
shike unapovuka kuingia ka-
tika nchi ambayo utaimiliki,
**2** ili umwogope Yehova Mu-
ngu wako na kushika sheria
zake zote na amri zake amba-
zo ninakuamuru wewe—wewe
na mwana wako na mjukuu
wako[c]—siku zote za maisha
yako, ili uishi muda mrefu.[d]
**3** Sikilizeni, enyi Waisraeli,
na mzishike kwa uangalifu,
ili mfanikiwe na kuwa wengi
sana katika nchi inayotiririka
maziwa na asali, kama Yeho-
va, Mungu wa mababu zenu,
alivyowaahidi.

**4** “Sikilizeni, enyi Waisrae-
li: Yehova Mungu wetu ni
Yehova mmoja.[e] **5** Ni lazima
umpende Yehova Mungu wako
kwa moyo wako wote na kwa
nafsi*[f] yako yote na kwa ngu-
vu zako zote.#[g] **6** Maneno
haya ninayokuamuru leo lazi-
ma yawe moyoni mwako,
**7** nawe lazima uyakazie* kwa
wanao[h] na kuongea kuyahusu
unapoketi nyumbani mwako
na unapotembea barabarani
na unapolala na unapoamka.[i]
**8** Yafunge yawe kumbuku-
mbu mkononi mwako, na lazi-
ma yawe kama utepe kwenye
paji la uso wako.*[j] **9** Yaandi-
ke kwenye miimo ya milango
ya nyumba yako na kwenye
malango yako.

**10** “Yehova Mungu wenu
atakapowaleta katika nchi ali-
yowaapia mababu zenu Abra-
hamu, Isaka, na Yakobo
kwamba atawapa ninyi[a]—ma-
jiji makubwa na yenye kupe-
ndeza ambayo hamkujenga,[b]
**11** nyumba zilizojaa vitu vizu-
ri vya aina mbalimbali amba-
vyo hamkufanya kazi ili kuvi-
pata, visima ambavyo hamku-
chimba, na mashamba ya mi-
zabibu na mizeituni ambayo
hamkupanda—nanyi mtakapo-
kuwa mmekula na kushiba,[c]
**12** jihadharini msimsahau Ye-
hova,[d] aliyewatoa nchini Mis-
ri, kutoka katika nyumba ya
utumwa. **13** Mnapaswa ku-
mwogopa[e] Yehova Mungu
wenu, mnapaswa kumtumikia
yeye,[f] nanyi mnapaswa kuapa
kwa jina lake.[g] **14** Msifuate
miungu mingine, miungu yo-
yote ya mataifa yote yanayo-
wazunguka,[h] **15** kwa maana
Yehova Mungu wenu ambaye
yuko miongoni mwenu ni Mu-
ngu anayetaka watu wamwa-
budu yeye peke yake.[i] Msipo-
fanya hivyo, hasira ya Yeho-
va Mungu wenu itawaka dhi-
di yenu,[j] naye atawaangamiza
kabisa kutoka duniani.[k]

**16** “Msimjaribu Yehova Mu-
ngu wenu kama mlivyomja-
ribu[l] kule Masa.[m] **17** Mna-
paswa kuzishika kwa bidii
amri za Yehova Mungu wenu
na vikumbusho vyake na ma-
sharti yake ambayo amewaa-
muru mshike. **18** Ni lazima
mfanye mambo mema na ya-
nayofaa machoni pa Yehova,
ili mfanikiwe na ili mwingie
na kuimiliki nchi nzuri amba-
yo Yehova aliwaapia mababu
zenu,[n] **19** kwa kuwafukuza

---

**6:5** *Angalia Kamusi, uku. 2012. #Au “uwezo wako wote.” **6:7** *Au “uyarudie; uyasisitize.” **6:8** *Tnn., “katikati ya macho yako.”

SURA YA 5
a Kum 10:12
b Kum 4:40; Kum 12:28; Ro 10:5

SURA YA 6
c Mwa 18:19; Kum 4:9
d Met 3:1, 2
e Kum 5:7; Isa 42:8; Zek 14:9; Mk 12:29, 32; 1Ko 8:6
f Kum 10:12; Kum 11:13; Kum 30:6; Mt 22:37
g Mk 12:30, 33; Lu 10:27
h Mwa 18:19; Kum 4:9; Met 22:6; Efe 6:4
i Kum 11:19
j Kum 11:18

Safu ya 2
a Mwa 15:18
b Yos 24:13; Zb 105:44
c Kum 8:10
d Amu 3:7
e Kum 10:12; Kum 13:4
f Lu 4:8
g Yer 12:16
h Kut 34:14
i Kut 20:5; Kum 4:24
j Kut 32:9, 10; Hes 25:3; Kum 11:16, 17; Amu 2:14
k 2Fa 17:18
l Mt 4:7; Lu 4:12; 1Ko 10:9
m Kut 17:2, 7; Zb 95:8, 9; Ebr 3:8, 9
n Mwa 15:18

maadui wenu wote kutoka
mbele yenu, kama Yehova ali-
vyoahidi.[a]
**20** “Wakati ujao, mwana
wako akikuuliza, ‘Vikumbu-
sho, masharti, na sheria*
ambazo Yehova Mungu wetu
ametuamuru tushike zinamaa-
nisha nini?’ **21** ndipo utaka-
pomwambia mwana wako,
‘Tulikuwa watumwa wa Farao
kule Misri, lakini Yehova ali-
tutoa Misri kwa mkono we-
nye nguvu. **22** Basi mbele
ya macho yetu, Yehova alie-
ndelea kufanya ishara na
miujiza mikubwa na iliyole-
ta uharibifu nchini Misri,[b]
na pia kwa Farao na nyumba
yake yote.[c] **23** Naye akatutoa
huko ili atulete hapa na kutu-
patia nchi ambayo aliwaapia
mababu zetu.[d] **24** Kisha Ye-
hova akatuamuru tufuate ma-
sharti hayo yote na kumwogo-
pa Yehova Mungu wetu ili tu-
fanikiwe daima,[e] na ili tuende-
lee kuishi,[f] kama ilivyo leo.
**25** Tukimtii Yehova Mungu
wetu kwa kushika kwa uanga-
lifu amri hizo zote, kama ali-
vyotuamuru, tutakuwa waadi-
lifu.’[g]

**7** “Yehova Mungu wenu ata-
kapowaleta katika nchi
mnayokaribia kuingia na kui-
miliki,[h] atayaondoa pia ma-
taifa makubwa kutoka mbe-
le yenu:[i] Wahiti, Wagirga-
shi, Waamori,[j] Wakanaani, Wa-
perizi, Wahivi, na Wayebusi,[k]
mataifa saba makubwa zai-
di na yenye nguvu kuliko ni-
nyi.[l] **2** Yehova Mungu wenu
atawatia watu hao mikononi
mwenu, nanyi mtawashinda.[m]
Mnapaswa kuwaangamiza ka-
bisa.[n] Msifanye agano lolote
pamoja nao wala kuwahuru-
mia.[a] **3** Msioane nao kamwe.
Msikubali mabinti wenu wao-
lewe na wana wao wala
msikubali wana wenu wawaoe
mabinti wao.[b] **4** Kwa maana
watawapotosha wana wenu
waache kumfuata Mungu na
kuanza kuabudu miungu mi-
ngine;[c] kisha hasira ya Yehova
itawaka dhidi yenu, naye ata-
waangamiza upesi.[d]
**5** “Lakini hivi ndivyo mta-
kavyowatendea: Bomoeni ma-
dhabahu zao, vunjeni nguzo
zao takatifu,[e] kateni miti yao
mitakatifu,*[f] na kuteketeza
sanamu zao za kuchongwa.[g]
**6** Kwa maana ninyi ni watu
watakatifu kwa Yehova Mu-
ngu wenu, na Yehova Mu-
ngu wenu amewachagua ninyi
muwe watu wake, mali yake ya
pekee,* kutoka kati ya matai-
fa yote yaliyo duniani.[h]
**7** “Yehova hakuwapenda na
kuwachagua ninyi eti kwa sa-
babu mlikuwa wengi kuli-
ko mataifa yote,[i] kwa maa-
na mlikuwa taifa dogo zaidi
kati ya mataifa yote.[j] **8** Ba-
dala yake, ni kwa sababu Ye-
hova anawapenda na alitimi-
za kiapo alichowaapia maba-
bu zenu,[k] ndiyo maana Yeho-
va aliwatoa Misri kwa mkono
wake wenye nguvu na kuwa-
komboa kutoka katika nyu-
mba ya utumwa,[l] kutoka ka-
tika nguvu za* Farao mfalme
wa Misri. **9** Mnajua vizuri
kwamba Yehova Mungu wenu
ndiye Mungu wa kweli, Mu-
ngu mwaminifu, anayetimi-
za agano lake na kutenda kwa
upendo mshikamanifu kufi-

SURA YA 6
a Kut 23:30
b Kut 7:3
c Kum 4:34
d Kut 13:5, Kum 1:8
e Zb 111:10, Met 14:27
f Law 18:5, Kum 4:1, Gal 3:12
g Mhu 12:13, Ro 10:5

SURA YA 7
h Kum 31:3
i Kut 33:2, Yos 3:10
j Mwa 15:16
k Mwa 10:15-17
l Kum 20:1
m Hes 33:52
n Law 27:29, Yos 6:17, Yos 10:28

Safu ya 2
a Kut 23:32, Kut 34:15, Kum 20:16, 17
b Yos 23:12, 13, 1Fa 11:1, 2, Ezr 9:2
c Kut 34:16, 1Fa 11:4
d Kum 6:14, 15
e Kut 23:24, Kut 34:13
f Kum 16:21, 22
g Kum 7:25, Kum 12:2, 3
h Kut 19:5, 6, Kum 14:2, Amo 3:2
i Kum 10:15
j Kum 10:22
k Mwa 22:16, 17
l Kut 6:6, Kut 13:3, 14

**6:20** *Tnn., “maamuzi ya hukumu.”

**7:5** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **7:6** *Au “mali yake anayothamini sana.” **7:8** *Tnn., “kutoka mikononi mwa.”

kia kizazi cha elfu cha wale
wanaompenda na kushika
amri zake.[a] **10** Lakini wale
wanaomchukia atawalipa wa-
ziwazi* kwa kuwaangamiza.[b]
Hatakawia kuwaadhibu wale
wanaomchukia; atawalipa wa-
ziwazi.* **11** Kwa hiyo, muwe
waangalifu kushika amri na
masharti na sheria ambazo*
ninawaamuru leo, kwa kuzi-
fuata.

**12** “Mkiendelea kusikiliza
sheria hizi na kuzifuata na
kuzitekeleza, Yehova Mu-
ngu wenu atatimiza lile aga-
no na kuwatendea kwa upe-
ndo mshikamanifu kama ali-
vyowaapia mababu zenu.
**13** Atawapenda na kuwabari-
ki na kuwafanya mwongeze-
ke. Naam, atawabariki kwa
kuwapa watoto wengi,*[c] ma-
zao ya ardhi yenu, nafaka
yenu, divai yenu mpya, mafu-
ta yenu,[d] ndama na wanako-
ndoo wa makundi yenu, ka-
tika nchi aliyowaapia maba-
bu zenu kwamba atawapa ni-
nyi.[e] **14** Mtabarikiwa kuliko
mataifa mengine yote;[f] haku-
na mwanamume au mwana-
mke yeyote miongoni mwe-
nu atakayekosa mtoto, wala
mifugo yenu haitakosa ku-
zaa.[g] **15** Yehova atawaondo-
lea magonjwa yote, naye
hatawaletea ugonjwa wowote
unaotisha mlioujua kule Mis-
ri.[h] Badala yake, atawaletea
magonjwa hayo wote wanao-
mchukia. **16** Mtayaangami-
za* mataifa yote ambayo Ye-
hova Mungu wenu atayatia mi-
kononi mwenu.[i] Msiwahuru-
mie*[a] kamwe, nanyi msiabudu
kamwe miungu yao,[b] kwa sa-
babu jambo hilo litakuwa mte-
go kwenu.[c]

**17** “Mkijiambia mioyoni
mwenu, ‘Mataifa haya yana
watu wengi kuliko sisi.
Tunawezaje kuyafukuza?’[d]
**18** msiwaogope.[e] Mnapaswa
kujikumbusha mambo amba-
yo Yehova Mungu wenu ali-
mtendea Farao na nchi
yote ya Misri,[f] **19** zile huku-
mu kubwa* ambazo mlio-
na kwa macho yenu na
ishara na miujiza[g] na mkono
wenye nguvu na mkono ulio-
nyooshwa ambao Yehova Mu-
ngu wenu aliutumia kuwatoa
huko.[h] Hivyo ndivyo Yehova
Mungu wenu atakavyoyate-
ndea mataifa yote mnayo-
yaogopa.[i] **20** Yehova Mungu
wenu atawafanya wavunjike
moyo* mpaka watakapoanga-
mia wale waliobaki[j] na walio-
kuwa wakijificha ili msiwa-
pate. **21** Msishtuke kwa sa-
babu yao, kwa maana Yehova
Mungu wenu yuko pamoja na-
nyi,[k] Mungu mkuu na mwenye
kuogopesha.[l]

**22** “Kwa hakika Yehova Mu-
ngu wenu atayafukuza matai-
fa haya kutoka mbele yenu
kidogo kidogo.[m] Hamtaru-
husiwa kuwaangamiza upe-
si, ili wanyama wa mwitu-
ni wasiongezeke na kuwasha-
mbulia ninyi. **23** Yehova Mu-
ngu wenu atayatia mikononi
mwenu na kuyashinda kabisa
mpaka yaangamie.[n] **24** Ata-
watia wafalme wa mataifa
hayo mikononi mwenu,[o] nanyi

SURA YA 7
*a* Kut 34:6, 7
*b* Met 2:22; 2Pe 3:7
*c* Law 26:9
*d* Law 26:4
*e* Mwa 13:14, 15
*f* Kum 33:29; Zb 147:20
*g* Kut 23:26; Kum 28:11; Zb 127:3
*h* Kum 28:15, 27
*i* Kum 7:1, 2; Kum 20:16; Yos 10:28

Safu ya 2
*a* Mwa 15:16; Law 18:25; Kum 9:5
*b* Kut 20:3
*c* Kut 23:33; Kum 12:30; Amu 2:2, 3; Zb 106:36
*d* Hes 13:31
*e* Kum 1:29; Kum 31:6; Zb 27:1; Isa 41:10
*f* Kut 14:13
*g* Ne 9:10, 11; Yer 32:20
*h* Kum 4:34
*i* Kut 23:28; Yos 3:10
*j* Kut 23:29; Kum 2:25; Yos 2:9; Yos 24:12
*k* Hes 14:9
*l* Kum 10:17; 1Sa 4:7, 8
*m* Kut 23:30
*n* Kum 9:3
*o* Yos 10:24; Yos 12:1

**7:10** *Tnn., “mbele ya uso wao.” **7:11** *Tnn., “maamuzi ya hukumu ambayo.” **7:13** *Tnn., “atabariki uzao wa tumbo lenu.” **7:16** *Tnn., “Mtayameza.”

**7:16** *Tnn., “Jicho lenu lisiwahurumie.” **7:19** *Au “yale majaribu makubwa.” **7:20** *Au labda, “washikwe na wasiwasi; waogope.”

mtayafutilia mbali majina yao
kutoka duniani.*[a] Hakuna mtu
atakayewazuia,[b] mpaka mta-
kapowaangamiza.[c] **25** Mna-
paswa kuchoma moto sana-
mu za kuchongwa za miu-
ngu yao.[d] Msitamani fedha na
dhahabu ya sanamu hizo wala
msiichukue,[e] ili isiwe mtego
kwenu, kwa maana ni chuki-
zo kwa Yehova Mungu wenu.[f]
**26** Msilete ndani ya nyumba
zenu kitu kinachochukiza
kwa sababu mtakuwa kama
kitu hicho kinachopaswa ku-
haribiwa. Mnapaswa kukichu-
kia kabisa na kukikirihi kabi-
sa, kwa sababu ni kitu kina-
chopaswa kuharibiwa.

**8** "Mnapaswa kuwa waanga-
lifu kushika kila amri ni-
nayowapa leo, ili mwendelee
kuishi, mwongezeke,[g] mwingie
na kuimiliki nchi ambayo Ye-
hova aliwaapia mababu zenu.[h]
**2** Kumbukeni njia ndefu
ambayo Yehova Mungu wenu
alifanya mtembee nyikani kwa
miaka hii 40,[i] ili awanyenye-
keze na kuwajaribu[j] ili ajue
yaliyokuwa mioyoni mwe-
nu,[k] aone kama mngezishika
amri zake au la. **3** Kwa hiyo
aliwanyenyekeza na kuwaa-
cha mkae njaa,[l] naye akawali-
sha mana,[m] ambayo ninyi wala
baba zenu hamkuwa mmei-
jua, ili awafundishe kwamba
mwanadamu haishi kwa mka-
te tu bali huishi kwa kila neno
linalotoka katika kinywa
cha Yehova.[n] **4** Nguo mlizo-
vaa hazikuchakaa, wala miguu
yenu haikuvimba miaka hiyo
40.[o] **5** Mnajua vizuri mioyo-
ni mwenu kwamba kama
baba anavyomrekebisha mwa-
na wake, ndivyo Yehova Mu-
ngu wenu alivyokuwa akiwa-
rekebisha.[a]

**6** "Basi ni lazima mshike
amri za Yehova Mungu
wenu kwa kutembea kati-
ka njia zake na kumwogopa
yeye. **7** Kwa maana Yehova
Mungu wenu anawaleta kati-
ka nchi nzuri,[b] nchi yenye vi-
jito vya maji, mabubujiko na
chemchemi zinazotiririka* ka-
tika bonde tambarare na kati-
ka eneo lenye milima, **8** nchi
yenye ngano na shayiri, na
mizabibu, mitini, na mikoma-
manga,[c] nchi yenye mafu-
ta ya zeituni na asali,[d]
**9** nchi ambayo haitakuwa na
upungufu wa chakula na ha-
mtakosa chochote, nchi yenye
mawe yaliyo na chuma na ka-
tika milima yake mtachimba
shaba.

**10** "Baada ya kula na kushi-
ba, mnapaswa kumsifu Yeho-
va Mungu wenu kwa sababu
ya nchi nzuri ambayo amewa-
pa.[e] **11** Jihadharini msimsa-
hau Yehova Mungu wenu kwa
kutoshika amri zake, maagi-
zo yake, na sheria zake
ambazo ninawaamuru leo.
**12** Baada ya kula na kushi-
ba na kujenga nyumba nzu-
ri na kukaa humo,[f] **13** ng'o-
mbe wenu na kondoo wenu
watakapokuwa wameongeze-
ka na fedha yenu na dhahabu
yenu itakapokuwa imeongeze-
ka na mtakapokuwa na wingi
wa vitu vyote, **14** msiache
mioyo yenu iwe na kiburi[g] na
kuwafanya mumsahau Yehova
Mungu wenu, aliyewatoa nchi-
ni Misri, kutoka katika nyu-
mba ya utumwa,[h] **15** aliye-
wafanya mtembee katika nyi-

**7:24** *Tnn., "kutoka chini ya mbingu."

**8:7** *Au "vyanzo vya maji vyenye kina kirefu."

SURA YA 7
- *a* Kut 17:14; Zb 9:5
- *b* Kum 11:25; Yos 1:5; Ro 8:31
- *c* Yos 11:14
- *d* Kum 12:3; 1Nya 14:12
- *e* Isa 30:22
- *f* Kum 27:15

SURA YA 8
- *g* Met 3:1, 2
- *h* Mwa 15:18
- *i* Kum 2:7
- *j* Kut 16:4; Kut 20:20
- *k* Kum 13:3; Met 17:3
- *l* Kut 16:3
- *m* Kut 16:31; Zb 78:24
- *n* Mt 4:4
- *o* Kum 29:5; Ne 9:21

Safu ya 2
- *a* Met 3:12; 1Ko 11:32; Ebr 12:5-7; Ufu 3:19
- *b* Kut 3:8; Law 26:4; Kum 11:11, 12
- *c* Hes 13:23
- *d* Eze 20:6
- *e* Kum 6:10-12
- *f* Ho 13:6
- *g* Kum 9:4; Kum 32:15
- *h* Zb 106:21

ka kubwa na yenye kutisha,[a] iliyo na nyoka wenye sumu na nge na ardhi iliyokauka isiyo na maji. Alifanya maji yatiririke kutoka katika mwamba mgumu[b] **16** na kuwalisha mana[c] nyikani, ambayo baba zenu hawakuwa wameijua, ili awanyenyekeze[d] na kuwajaribu ili awanufaishe baadaye.[e] **17** Mkijiambia mioyoni mwenu, 'Nimepata utajiri huu kwa nguvu zangu mwenyewe na uwezo wa mkono wangu mwenyewe,'[f] **18** kumbukeni kwamba Yehova Mungu wenu ndiye anayewapa nguvu za kupata utajiri,[g] ili atimize agano lake ambalo aliwaapia mababu zenu, kama ilivyo leo.[h]

**19** "Ikiwa mtamsahau Yehova Mungu wenu na kufuata miungu mingine na kuiabudu na kuiinamia, nashuhudia dhidi yenu leo kwamba hakika mtaangamia.[i] **20** Mtaangamia kama mataifa ambayo Yehova anayaangamiza mbele yenu, kwa sababu hamkuisikiliza sauti ya Yehova Mungu wenu.[j]

**9** "Sikilizeni, enyi Waisraeli, leo mnavuka Yordani[k] na kuingia kumiliki nchi yenye mataifa makubwa zaidi na yenye nguvu zaidi kuliko ninyi,[l] majiji makubwa na yenye ngome zinazofika mbinguni,*[m] **2** watu wenye nguvu na warefu, wana wa Waanaki,[n] mnaowajua na ambao mmesikia watu wakisema hivi kuwahusu: 'Ni nani anayeweza kuwashinda wana wa Anaki?' **3** Kwa hiyo, mnapaswa kujua leo kwamba Yehova Mungu wenu atawatangulia mnapovuka.[a] Yeye ni moto unaoteketeza,[b] atawaangamiza. Atawashinda mbele ya macho yenu ili mwafukuze* na kuwaangamiza haraka, kama Yehova alivyoahidi.[c]

**4** "Yehova Mungu wenu atakapowafukuza kutoka mbele yenu, msiseme hivi mioyoni mwenu: 'Yehova amenileta ili nimiliki nchi hii kwa sababu ya uadilifu wangu mwenyewe.'[d] Badala yake, Yehova anayafukuza mataifa hayo[e] kutoka mbele yenu kwa sababu ya uovu wao. **5** Hamwendi kumiliki nchi yao kwa sababu ya uadilifu wenu au unyoofu wa mioyo yenu. Badala yake, Yehova Mungu wenu anayafukuza mataifa hayo kutoka mbele yenu[f] kwa sababu ya uovu wao na ili Yehova atimize neno alilowaapia mababu zenu, Abrahamu,[g] Isaka,[h] na Yakobo.[i] **6** Basi, mjue kwamba Yehova Mungu wenu hawapi nchi hii nzuri mwimiliki kwa sababu ya uadilifu wenu; kwa maana ninyi ni watu wakaidi.*[j]

**7** "Kumbukeni, msisahau kamwe jinsi mlivyomkasirisha Yehova Mungu wenu nyikani.[k] Tangu siku mliyotoka nchini Misri mpaka mlipofika mahali hapa, mmekuwa mkimwasi Yehova.[l] **8** Hata kule Horebu mlimkasirisha Yehova, na Yehova akapandwa na hasira sana hivi kwamba alitaka kuwaangamiza.[m] **9** Nilipopanda mlimani ili kupokea yale mabamba ya mawe,[n] mabamba ya agano ambalo Yehova alifanya pamoja nanyi,[o] nilikaa mlimani siku 40

**9:1** *Yaani, yana kuta ndefu sana.

**9:3** *Au "mchukue nchi yao." **9:6** *Tnn., "wenye shingo ngumu."

SURA YA 8
a Kum 1:19; Yer 2:6
b Hes 20:11
c Kut 16:35
d Kum 8:2
e Ebr 12:11
f Ho 12:8
g Kum 7:12
h Zb 127:1; Ho 2:8
i Kum 4:25, 26; Kum 30:17, 18; Yos 23:12, 13
j Da 9:11, 12

SURA YA 9
k Yos 4:19
l Kum 7:1
m Hes 13:28
n Hes 13:33

Safu ya 2
a Kum 1:30; Kum 20:4; Kum 31:3
b Kum 4:24; Ebr 12:29
c Kut 23:31; Kum 7:23, 24
d Kum 7:7, 8; Eze 36:22
e Mwa 15:16; Kum 12:31; Kum 18:9, 12
f Law 18:25
g Mwa 13:14, 15; Mwa 17:1, 8
h Mwa 26:3
i Mwa 28:13
j Kut 34:9; Zb 78:8
k Kum 9:22; Zb 78:40; Ebr 3:16
l Kut 17:2; Hes 11:4; Hes 16:1, 2; Hes 25:2, 3; Kum 31:27
m Kut 32:4, 10
n Kut 24:12; Kut 31:18; Kut 32:16
o Kut 24:7

mchana na usiku,[a] sikula cha-
kula wala kunywa maji.
**10** Kisha Yehova akanipa yale
mabamba mawili ya mawe ya-
liyoandikwa kwa kidole cha
Mungu, nayo yalikuwa na ma-
neno yote ambayo Yehova ali-
waambia mlimani kutoka kati-
ka moto siku ya kusanyiko.*[b]
**11** Mwishoni mwa zile siku
40 mchana na usiku, Yehova
alinipa yale mabamba mawi-
li ya mawe, yale mabamba ya
agano, **12** na Yehova akania-
mbia, ‘Ondoka, shuka upe-
si kutoka hapa, kwa sababu
watu wako uliowatoa Misri
wametenda mambo mapoto-
vu.[c] Wamegeuka upesi kuto-
ka katika njia niliyowaamu-
ru wafuate. Wamejitengenezea
sanamu ya chuma.’*[d] **13** Ki-
sha Yehova akaniambia, ‘Ni-
mewatazama watu hawa, ni-
kaona ni watu wakaidi.*[e]
**14** Niache, nami nitawaanga-
miza na kufutilia mbali jina
lao kutoka duniani,* na acha
nikufanye wewe kuwa taifa le-
nye nguvu zaidi na lenye watu
wengi kuliko wao.’[f]

**15** “Basi nikageuka na ku-
shuka mlimani huku mlima
ukiwaka moto,[g] nami niliku-
wa nimebeba yale mabamba
mawili ya agano kwa mikono
yangu miwili.[h] **16** Kisha ni-
katazama na kuona kwamba
mlikuwa mmemtendea dha-
mbi Yehova Mungu wenu! Mli-
kuwa mmejitengenezea nda-
ma wa chuma.* Mlikuwa
mmegeuka upesi kutoka kati-
ka njia ambayo Yehova ali-
kuwa amewaamuru mfuate.[i]
**17** Basi nikashika yale maba-
mba mawili na kuyatupa chi-
ni kwa mikono yangu miwi-
li na kuyavunja mbele ya ma-
cho yenu.[a] **18** Kisha nikala-
la kifudifudi mbele za Yehova
kwa siku 40, mchana na usi-
ku, kama nilivyofanya mwa-
nzoni. Sikula chakula wala
kunywa maji,[b] kwa sababu ya
dhambi zote mlizokuwa mme-
tenda kwa kufanya uovu ma-
choni pa Yehova na kumka-
sirisha. **19** Kwa maana ni-
liogopa sana kwa sababu Ye-
hova alikuwa amewakasirikia
sana,[c] naye alitaka kuwaanga-
miza. Hata hivyo, Yehova ali-
nisikiliza wakati huo pia.[d]

**20** “Yehova alimkasirikia
sana Haruni hivi kwamba ali-
taka kumwangamiza,[e] lakini
wakati huo niliomba dua kwa
ajili ya Haruni pia. **21** Hala-
fu nikachukua kile kitu cha
dhambi mlichokitengeneza,
yule ndama,[f] na kumteketeza
kwa moto; nikamponda na ku-
msagasaga kabisa mpaka aka-
wa laini kama mavumbi, nami
nikayatupa mavumbi hayo ka-
tika kijito kinachotiririka ku-
toka mlimani.[g]

**22** “Pia, mlimkasirisha Ye-
hova kule Tabera,[h] kule Masa,[i]
na Kibroth-hataava.[j] **23** Ye-
hova alipowatuma kutoka
Kadesh-barnea[k] na kuwaa-
mbia, ‘Pandeni mwimiliki
nchi ambayo kwa hakika
nitawapa!’ mliasi tena agi-
zo la Yehova Mungu wenu,[l]
nanyi hamkuonyesha imani[m]
kumwelekea wala hamkumtii.
**24** Mmekuwa mkimwasi Yeho-
va tangu nilipowajua.

**25** “Kwa hiyo niliendelea
kulala kifudifudi mbele za Ye-
hova siku 40, mchana na usi-
ku,[n] nililala kifudifudi kwa sa-

---

**9:10** *Au “kukutanika.” **9:12** *Au “sanamu ya kuyeyushwa.” **9:13** *Au “wenye shingo ngumu.” **9:14** *Tnn., “kutoka chini ya mbingu.” **9:16** *Au “kuyeyushwa.”

SURA YA 9
a Kut 24:18
b Kut 19:19; Kum 4:10-13
c Kut 32:7
d Kut 32:4
e Kut 32:9
f Kut 32:10
g Kut 19:18
h Kut 32:15
i Kut 20:3, 4

Safu ya 2
a Kut 32:19
b Kut 34:28
c Kut 32:10
d Kut 32:11, 14; Zb 106:23
e Kut 32:2, 21
f Kut 32:4
g Kut 32:20
h Hes 11:3
i Kut 17:7
j Hes 11:4, 34
k Hes 13:26
l Hes 14:3, 4
m Kum 1:32; Zb 106:24, 25; Ebr 3:19
n Kut 34:28

babu Yehova alisema atawaa-
ngamiza. **26** Nikaanza kutoa
dua kwa Yehova na kusema,
‘Ee Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova, usiwaangamize watu
hawa. Wao ni mali yako bi-
nafsi,*[a] watu uliowakomboa
kwa ukuu wako na kuwatoa
Misri kwa mkono wenye ngu-
vu.[b] **27** Wakumbuke watumi-
shi wako Abrahamu, Isaka, na
Yakobo.[c] Usikazie fikira ukai-
di wa watu hawa, uovu wao,
na dhambi yao.[d] **28** Kama si-
vyo watu wa nchi ulimotutoa
huenda wakasema: “Yehova
alishindwa kuwaingiza kati-
ka nchi aliyowaahidi, na kwa
sababu aliwachukia, aliwatoa
ili awaue nyikani.”[e] **29** Kwa
maana ni watu wako na mali
yako binafsi,*[f] watu uliowatoa
kwa nguvu zako kuu na kwa
mkono wako ulionyooshwa.’[g]

**10** “Wakati huo Yehova ali-
niambia, ‘Jichongee ma-
bamba mawili ya mawe kama
yale ya kwanza,[h] upande
uje kwangu mlimani; jitenge-
nezee pia sanduku la mbao.
**2** Nami nitaandika kwenye
mabamba hayo maneno yali-
yokuwa kwenye yale maba-
mba ya kwanza ambayo uli-
yavunja, na uweke mabamba
hayo ndani ya sanduku hilo.’
**3** Kwa hiyo nikatengeneza sa-
nduku kwa mbao za mshita
na kuchonga mabamba mawi-
li ya mawe kama yale ya kwa-
nza na kupanda juu mlima-
ni nikiwa nimebeba maba-
mba hayo mawili mkononi
mwangu.[i] **4** Kisha akaandi-
ka kwenye mabamba hayo ma-
neno aliyoandika mwanzoni,[j]
zile Amri Kumi,*[k] ambazo Ye-
hova aliwaambia mlimani ku-
toka katika moto[a] siku ya ku-
sanyiko;*[b] Yehova akanipa
mabamba hayo. **5** Basi nika-
geuka na kushuka kutoka mli-
mani[c] na kuyaweka mabamba
hayo katika sanduku nililoku-
wa nimetengeneza, na yanga-
li humo, kama Yehova alivyo-
kuwa ameniamuru.

**6** “Kisha Waisraeli wakao-
ndoka Beerothi Bene-yaakani
na kwenda Mosera. Haruni
akafa na kuzikwa huko,[d] na
Eleazari mwana wake akaanza
kutumikia akiwa kuhani baa-
da yake.[e] **7** Kutoka huko wa-
kaelekea Gudgoda, na kuto-
ka Gudgoda wakaelekea Yot-
bata,[f] nchi yenye vijito vingi
vya maji.

**8** “Wakati huo Yehova alili-
teua kabila la Lawi[g] ili libebe
sanduku la agano la Yehova,[h]
lisimame mbele za Yehova ili
kumhudumia, na kubariki ka-
tika jina lake,[i] kama linavyofa-
nya mpaka leo. **9** Ndio maa-
na Lawi hana fungu wala uri-
thi pamoja na ndugu zake. Ye-
hova ndiye urithi wake, kama
Yehova Mungu wako alivyoku-
wa amemwambia.[j] **10** Mimi
mwenyewe nilikaa mlimani
siku 40, mchana na usiku,[k]
kama nilivyofanya mwanzoni,
na Yehova alinisikiliza waka-
ti huo pia.[l] Yehova hakutaka
kuwaangamiza. **11** Kisha Ye-
hova akaniambia, ‘Tangulia
mbele ya watu, na mjitayari-
she kuondoka, ili waingie na
kuimiliki nchi ambayo nime-
waapia mababu zao kwamba
nitawapa.’[m]

**12** “Sasa, enyi Waisraeli,
Yehova Mungu wenu anata-
ka mfanye nini?[n] Hili tu ndilo

SURA YA 9
*a* Kut 19:5; Zb 135:4
*b* Kut 32:11
*c* Kut 3:6; Kut 6:8; Kum 9:5
*d* Kut 32:31, 32
*e* Kut 32:12; Hes 14:15, 16
*f* 1Fa 8:51; Ne 1:10
*g* Kut 6:6; Kum 4:20, 34

SURA YA 10
*h* Kut 34:1
*i* Kut 34:4
*j* Kut 32:15
*k* Kut 20:1; Kut 34:28; Kum 4:13

Safu ya 2
*a* Kum 4:36; Kum 5:4
*b* Kut 19:17; Kum 5:22
*c* Kut 34:29
*d* Hes 20:23, 24; Hes 33:31, 38
*e* Hes 20:28
*f* Hes 33:33
*g* Hes 1:50; Hes 3:6; Hes 8:14
*h* Hes 3:30, 31
*i* Hes 6:23-27; Kum 21:5; 2Nya 30:27
*j* Hes 18:20, 24; Kum 18:1
*k* Kut 24:18; Kut 34:28
*l* Kut 32:14
*m* Mwa 15:18
*n* Mik 6:8

**9:26, 29** * Au “urithi wako.” **10:4** * Tnn., “yale Maneno Kumi.”

**10:4** * Au “kukutanika.”

analotaka: mmwogope Yehova
Mungu wenu,[a] mtembee kati-
ka njia zake zote,[b] mumpende,
na kumtumikia Yehova Mungu
wenu kwa moyo wenu wote
na kwa nafsi* yenu yote,[c]
**13** na kushika amri na she-
ria za Yehova ninazowaamu-
ru leo kwa faida yenu wenye-
we.[d] **14** Tazameni, mbingu,
hata mbingu za mbingu* ni
mali ya Yehova Mungu wenu,
pamoja na dunia na vitu vyote
vilivyomo.[e] **15** Lakini Yeho-
va aliwakaribia na kudhihiri-
sha upendo wake kwa mababu
zenu tu, naye amewachagua
ninyi, wazao wao,[f] kutoka kati
ya mataifa yote, kama mlivyo
leo. **16** Ni lazima sasa msa-
fishe*[g] mioyo yenu na kuacha
ukaidi.#[h] **17** Kwa maana Ye-
hova Mungu wenu ni Mungu
wa miungu[i] na Bwana wa ma-
bwana, Mungu mkuu, mwenye
nguvu, na mwenye kuogope-
sha, asiyempendelea yeyote[j]
na hakubali rushwa. **18** Hu-
tekeleza haki kwa ajili ya ya-
tima na mjane[k] na kumpenda
mkaaji mgeni,[l] humpa chaku-
la na mavazi. **19** Ni lazima
ninyi pia mumpende mkaa-
ji mgeni, kwa maana mliku-
wa wakaaji wageni katika nchi
ya Misri.[m]

**20** “Mnapaswa kumwogo-
pa Yehova Mungu wenu,
na kumtumikia yeye,[n] mna-
paswa kushikamana naye,
nanyi mnapaswa kuapa kwa
jina lake. **21** Yeye Ndiye
mnayepaswa kumsifu.[o] Yeye
ni Mungu wenu, ambaye ame-
wafanyia mambo haya makuu
na yenye kuogopesha mliyo-
yaona kwa macho yenu we-
nyewe.[a] **22** Mababu zenu wa-
liposhuka kwenda Misri wali-
kuwa watu* 70,[b] na sasa Yeho-
va Mungu wenu amewafanya
muwe wengi kama nyota za
mbinguni.[c]

**11** “Ni lazima mumpende
Yehova Mungu wenu[d]
na kutimiza sikuzote waji-
bu wenu kwake, sheria zake,
maagizo yake, na amri zake.
**2** Mnajua kwamba leo nina-
zungumza nanyi, si na wana
wenu ambao hawajajua wala
kuona nidhamu ya Yehova Mu-
ngu wenu,[e] ukuu wake,[f] mko-
no wake wenye nguvu[g] na
mkono wake ulionyooshwa.
**3** Hawakuona ishara zake na
matendo yake aliyotenda
Misri kwa Farao mfalme wa
Misri na kwa nchi yake
yote;[h] **4** wala mambo aliyo-
yatendea majeshi ya Misri, fa-
rasi wa Farao na magari
yake ya vita, ambayo yalifuni-
kwa na maji ya Bahari Nyeku-
ndu walipokuwa wakiwafuatia
ninyi, na Yehova akawaanga-
miza milele.*[i] **5** Hawakuona
mambo aliyowatendea nyika-
ni mpaka mlipofika mahali
hapa, **6** wala mambo aliyo-
watendea Dathani na Abira-
mu, wana wa Eliabu mwana
wa Rubeni, dunia ilipofungu-
ka na kuwameza wao pamo-
ja na familia zao na mahema
yao na kila kiumbe aliye hai
aliyewafuata, mbele ya macho
ya Waisraeli wote.[j] **7** Macho
yenu wenyewe yameona mate-
ndo yote makuu ambayo Yeho-
va alifanya.

**8** “Ni lazima mshike amri
yote ninayowapa leo, ili muwe

---

**10:12** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **10:14** *Au “mbingu zilizo juu zaidi.” **10:16** *Tnn., “mtahiri govi la.” #Au “mwache kufanya shingo zenu kuwa ngumu.”

**10:22** *Au “nafsi.” **11:4** *Au “mpaka leo.”

---

SURA YA 10
*a* Kum 5:29
*b* Kum 5:33; Yos 22:5
*c* Kum 6:5; Lu 10:27
*d* Kum 6:24
*e* 1Nya 29:11; Zb 24:1; Zb 115:16
*f* Kum 4:37
*g* Kum 30:6
*h* Kut 34:9; Kum 9:6; Kum 31:27
*i* Kut 18:11; 2Nya 2:5; Zb 97:9
*j* Mdo 10:34; Ro 2:11
*k* Zb 68:5; Yak 1:27
*l* Law 19:10; Kum 24:14; Zb 146:9
*m* Kut 22:21; Law 19:34
*n* Lu 4:8
*o* Kut 15:2; Ufu 19:6

Safu ya 2
*a* 2Sa 7:23
*b* Mwa 46:27; Kut 1:5; Mdo 7:14
*c* Mwa 15:1, 5

SURA YA 11
*d* Kum 6:5; Kum 10:12; Mk 12:30
*e* Kum 8:5; Ebr 12:6
*f* Kum 5:24; Kum 9:26
*g* Kut 13:3
*h* Kum 4:34
*i* Kut 14:23, 28; Ebr 11:29
*j* Hes 16:1, 32

imara na kuvuka ili kuimili-
ki nchi, **9** na ili mwishi muda
mrefu[a] katika nchi ambayo
Yehova aliapa kwamba ange-
wapa mababu zenu na uzao
wao,*[b] nchi inayotiririka ma-
ziwa na asali.[c]

**10** “Nchi mnayoenda kumi-
liki si kama nchi ya Misri mli-
kotoka, ambako mlikuwa mki-
panda mbegu zenu na kuzi-
mwagilia maji kwa mguu
wenu,* kama bustani ya mbo-
ga. **11** Lakini nchi mnayoka-
ribia kuvuka kuingia humo ili
kuimiliki ni nchi yenye mili-
ma na mabonde tambarare.[d]
Inanyweshwa na maji ya mvua
kutoka mbinguni;[e] **12** ni nchi
inayotunzwa na Yehova Mu-
ngu wenu. Macho ya Yehova
Mungu wenu yanaitazama dai-
ma, kuanzia mwanzo wa mwa-
ka mpaka mwisho wa mwaka.

**13** “Na ikiwa mtatii kwa bi-
dii amri zangu ninazowaamu-
ru leo na kumpenda Yehova
Mungu wenu na kumtumikia
kwa moyo wenu wote na kwa
nafsi* yenu yote,[f] **14** nitawa-
pa* pia mvua kwa ajili ya nchi
yenu katika majira yake, mvua
ya vuli na mvua ya masika, na-
nyi mtakusanya nafaka yenu
na divai yenu mpya na ma-
futa yenu.[g] **15** Nami nitaote-
sha majani katika masha-
mba yenu kwa ajili ya mifugo
yenu, nanyi mtakula na kushi-
ba.[h] **16** Jihadharini msiru-
husu mioyo yenu ishawishiwe
kukengeuka na kuabudu miu-
ngu mingine na kuiinamia.[i]

**17** Kama sivyo, hasira ya Ye-
hova itawaka dhidi yenu, naye
atafunga mbingu hivi kwamba
mvua haitanyesha[a] na ardhi
haitazaa mazao yake nanyi
mtaangamia upesi kutoka ka-
tika nchi nzuri ambayo Yeho-
va anawapa ninyi.[b]

**18** “Ni lazima uyakazie ma-
neno haya yangu katika moyo
wako na nafsi* yako na ku-
yafunga kama kumbukumbu
kwenye mkono wako, nayo
yanapaswa kuwa kama ute-
pe kwenye paji la uso wako.#[c]
**19** Wafundishe watoto wako
maneno haya, na kuongea ku-
yahusu unapoketi nyumbani
mwako na unapotembea bara-
barani na unapolala na una-
poamka.[d] **20** Yaandike kwe-
nye miimo ya milango ya nyu-
mba yako na kwenye malango
yako, **21** ili wewe na wana
wako mwishi muda mrefu[e] ka-
tika nchi ambayo Yehova alia-
pa kwamba angewapa mababu
zenu,[f] sikuzote ambazo mbi-
ngu zitakuwa juu ya dunia.

**22** “Ikiwa mtaishika kabisa
amri hii ninayowapa na kui-
tekeleza, mkimpenda Yehova
Mungu wenu,[g] mkitembea ka-
tika njia zake zote na ku-
shikamana naye,[h] **23** Yeho-
va atayafukuza mataifa haya
yote kutoka mbele yenu,[i] na-
nyi mtamiliki nchi ya mataifa
makubwa zaidi na yenye watu
wengi kuliko ninyi.[j] **24** Kila
mahali mtakapokanyaga kwa
mguu wenu patakuwa penu.[k]
Mpaka wenu utaanzia nyikani
mpaka Lebanoni, kuanzia ule
Mto, mto Efrati, mpaka ba-
hari ya magharibi.*[l] **25** Ha-
kuna yeyote atakayewazuia.[m]

---

**11:9** * Tnn., “mbegu yao.” **11:10** * Yaani, kwa kutumia mfumo fulani uliokanyagwa kwa mguu, labda mfumo unaotumia gurudumu la maji au kwa kuchimba na kufungua mitaro ya maji kwa miguu. **11:13, 18** * Angalia Kamusi, uku. 2012. **11:14** * Yaani, Mungu.

**11:18** # Tnn., “katikati ya macho yako.” **11:24** * Yaani, ile Bahari Kuu, Mediterania.

---

**SURA YA 11**

*a* Kum 4:40, Met 3:1, 2
*b* Mwa 13:14, 15, Mwa 26:3, Mwa 28:13
*c* Kut 3:8, Eze 20:6
*d* Kum 1:7
*e* Kum 8:7
*f* Kum 4:29, Kum 6:5, Kum 10:12, Mt 22:37
*g* Law 26:4, Kum 8:7-9, Kum 28:12, Yer 14:22
*h* Kum 8:10
*i* Kum 8:19, Kum 29:18, Ebr 3:12

**Safu ya 2**

*a* Kum 28:15, 23, 1Fa 8:35, 36, 2Nya 7:13, 14
*b* Kum 8:19
*c* Met 7:1-3
*d* Kum 6:6-9, Met 22:6, Efe 6:4
*e* Kum 4:40, Met 4:10
*f* Mwa 13:14, 15
*g* Kum 6:5, Lu 10:27
*h* Kum 10:20, Kum 13:4, Yos 22:5
*i* Kut 23:28, Yos 3:10
*j* Kum 7:1, Kum 9:1, 5
*k* Yos 14:9
*l* Mwa 15:18, Kut 23:31
*m* Kum 7:24, Yos 1:5

Yehova Mungu wenu atawafa-
nya wakaaji wote wa nchi mta-
kayokanyaga wawahofu na ku-
waogopa,[a] kama alivyowaahi-
di ninyi.

**26** “Tazameni, leo ninawe-
ka mbele yenu baraka na laa-
na:[b] **27** baraka, ikiwa mtatii
amri za Yehova Mungu wenu
ninazowaamuru ninyi leo,[c]
**28** na laana, ikiwa hamtatii
amri za Yehova Mungu wenu[d]
na mkigeuka kutoka katika
njia ninayowaamuru mfuate
leo na mkifuata miungu mi-
ngine ambayo hamjaijua.

**29** “Yehova Mungu wenu
atakapowaleta katika nchi
ambayo mtaimiliki, ni lazima
mtangaze baraka kwenye Mli-
ma Gerizimu na laana kwenye
Mlima Ebali.[e] **30** Je, haiko
ng’ambo ya Yordani upande
wa magharibi,* katika nchi
ya Wakanaani wanaoishi Ara-
ba, mbele ya Gilgali, kando
ya ile miti mikubwa ya More?[f]
**31** Kwa maana mnavuka Yor-
dani mwingie na kuimiliki
nchi ambayo Yehova Mungu
wenu anawapa ninyi.[g] Mtaka-
poimiliki na kuishi humo,
**32** ni lazima muwe waanga-
lifu kutekeleza masharti na
sheria zote ninazoweka* mbe-
le yenu leo.[h]

**12** “Haya ndiyo masharti
na sheria ambazo mna-
paswa kuwa waangalifu ku-
tekeleza sikuzote mtakazo-
kuwa hai katika nchi amba-
yo Yehova Mungu wa maba-
bu zenu atawapa mwimiliki.
**2** Mnapaswa kuharibu sehe-
mu zote ambazo watu wa ma-
taifa mtakaomiliki nchi yao
wamekuwa wakiabudia miu-
ngu yao,[a] iwe ni juu ya mili-
ma mirefu au kwenye vilima
au chini ya mti wowote wenye
majani mengi. **3** Mnapaswa
kubomoa madhabahu zao, ku-
vunjavunja nguzo zao takati-
fu,[b] kuteketeza kwa moto miti
yao mitakatifu,* na kukataka-
ta sanamu za kuchongwa za
miungu yao,[c] na kuondoa ka-
bisa majina ya miungu yao ku-
toka sehemu hizo.[d]

**4** “Hampaswi kumwabudu
Yehova Mungu wenu kwa njia
hiyo.[e] **5** Badala yake, mtafu-
teni Yehova Mungu wenu
mahali popote atakapocha-
gua kuweka jina lake na ma-
hali atakapokaa miongoni
mwa makabila yote, mwende
mahali hapo.[f] **6** Hapo ndipo
mnapopaswa kupeleka dhabi-
hu zenu za kuteketezwa,[g] ma-
toleo yenu, sehemu zenu za
kumi,[h] mchango kutoka mko-
noni mwenu,[i] dhabihu zenu za
nadhiri, matoleo yenu ya hia-
ri,[j] na wazaliwa wa kwanza
wa ng’ombe na kondoo wenu.[k]
**7** Ni lazima ninyi na familia
zenu mle hapo mbele za Yeho-
va Mungu wenu[l] na kushangi-
lia katika kazi zenu zote,[m] kwa
sababu Yehova Mungu wenu
amewabariki.

**8** “Msifanye kama tunavyo-
fanya hapa leo, kila mtu ana-
fanya jambo analoona ni
jema machoni pake mwenye-
we,* **9** kwa sababu bado ha-
mjafika mahali pa kupumzi-
ka[n] na katika urithi ambao Ye-
hova Mungu wenu atawapa.
**10** Mtakapovuka Yordani[o] na
kuishi katika nchi ambayo Ye-
hova Mungu wenu atawapa ili
mwimiliki, kwa hakika atawa-

---

**11:30** *Au “machweo ya jua.” **11:32** *Tnn., “maamuzi yote ya hukumu ninayoweka.”

**12:3** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **12:8** *Au “analofikiri linafaa.”

---

SURA YA 11

a Kut 23:27; Yos 2:9, 10; Yos 5:1
b Kum 30:15
c Kum 28:1, 2; Zb 19:8, 11
d Law 26:15, 16; Isa 1:20
e Kum 27:12, 13; Yos 8:33, 34
f Mwa 12:6
g Yos 1:11
h Kum 5:32; Kum 12:32

Safu ya 2

SURA YA 12

a Kut 34:13
b Kut 23:24
c Kum 7:25
d Kut 23:13; Yos 23:7
e Law 18:3; Kum 12:31
f 2Nya 7:12
g Law 1:3
h Kum 14:22
i Hes 18:19; Kum 12:11
j 1Nya 29:9; Ezr 2:68
k Kum 12:17; Kum 15:19
l Kum 15:19, 20
m Law 23:40; Kum 12:12, 18; Kum 14:23, 26; Zb 32:11; Zb 100:2; Flp 4:4
n 1Fa 8:56; 1Nya 23:25
o Yos 3:17

pumzisha kutokana na maa-
dui wenu wote wanaowazu-
nguka, nanyi mtakaa kwa usa-
lama.[a] **11** Mtaleta vitu vyo-
te ninavyowaamuru mahali
ambapo Yehova Mungu wenu
atachagua jina lake likae
hapo[b]—dhabihu zenu za kute-
ketezwa, matoleo yenu, sehe-
mu zenu za kumi,[c] mchango
kutoka mkononi mwenu, na
kila dhabihu ya nadhiri mna-
yoweka nadhiri kwa Yehova.
**12** Mtashangilia mbele za Ye-
hova Mungu wenu,[d] ninyi na
wana wenu, binti zenu, watu-
mwa wenu wa kiume na
wa kike, na Mlawi yeyote ali-
ye ndani ya majiji* yenu, kwa
sababu hana fungu wala uri-
thi pamoja nanyi.[e] **13** Jiha-
dharini msitoe dhabihu za ku-
teketezwa mahali pengine po-
pote mtakapoona.[f] **14** Mna-
paswa kutoa dhabihu zenu
za kuteketezwa mahali tu
ambapo Yehova atachagua ka-
tika mojawapo ya maeneo ya
makabila yenu, na huko ndi-
ko mtakapofanya yote ninayo-
waamuru ninyi.[g]

**15** "Lakini wakati wowo-
te mnapotamani nyama, mta-
mchinja mnyama na kula nya-
ma yake[h] kulingana na baraka
ambayo Yehova Mungu wenu
amewapa katika majiji* yenu
yote. Mtu asiye safi na
mtu aliye safi anaweza kula,
kama mnavyokula swala au
paa. **16** Lakini msile damu
kamwe;[i] mnapaswa kuimwaga
ardhini kama maji.[j] **17** Ha-
mtaruhusiwa kula ndani ya
majiji* yenu sehemu ya kumi
ya nafaka yenu, divai yenu
mpya, mafuta yenu, wazali-
wa wa kwanza wa ng'ombe na
kondoo wenu,[a] dhabihu yoyo-
te mnayoweka nadhiri, mato-
leo yenu ya hiari, au mcha-
ngo kutoka mkononi mwenu.
**18** Mnapaswa kula vitu hivyo
mbele za Yehova Mungu wenu
mahali ambapo Yehova Mu-
ngu wenu atachagua[b]—ninyi
na wana wenu, mabinti wenu,
watumishi wenu wa kiume na
vijakazi wenu, na Mlawi yeyo-
te aliye ndani ya majiji* yenu;
nanyi mtashangilia mbele za
Yehova Mungu wenu katika
kazi zenu zote. **19** Jihadha-
rini msimpuuze Mlawi[c] yeyo-
te sikuzote mtakazoishi kati-
ka nchi yenu.

**20** "Yehova Mungu wenu
atakapopanua eneo lenu,[d]
kama alivyowaahidi,[e] nanyi
mseme, 'Nataka kula nyama,'
kwa sababu mnatamani* kula
nyama, mnaweza kula nyama
wakati wowote mnapota-
mani kuila.[f] **21** Ikiwa ma-
hali ambapo Yehova Mungu
wenu atachagua kuweka jina
lake[g] ni mbali kutoka kwe-
nu, basi mnapaswa kuwachi-
nja baadhi ya ng'ombe wenu
au kondoo wenu ambao Ye-
hova amewapa, kama nilivyo-
waamuru, nanyi mnapaswa
kuwala ndani ya majiji* yenu
wakati wowote mnapotama-
ni nyama. **22** Mnaweza ku-
wala kama mnavyokula swa-
la na paa;[h] mtu asiye safi na
mtu aliye safi anaweza kuila.
**23** Ila tu mwazimie kwa utha-
biti kutokula damu,[i] kwa sa-
babu damu ndiyo uhai,* na-
nyi hampaswi kula uhai*[j]
pamoja na nyama. **24** Msi-
ile. Mnapaswa kuimwaga
ardhini kama maji.[k] **25** Msi-
ile, ili mambo yawaendee

SURA YA 12
a Kum 33:28; 1Fa 4:25
b Kum 16:2; Kum 26:2
c Kum 14:22, 23
d Kum 14:26; 1Fa 8:66; Ne 8:10
e Hes 18:20, 24; Kum 10:9; Kum 14:28, 29; Yos 13:14
f Law 17:3, 4; 1Fa 12:28
g 2Nya 7:12
h Kum 12:21
i Mwa 9:4; Law 7:26; Law 17:10; Mdo 15:20, 29
j Law 17:13; Kum 15:23

Safu ya 2
a Kum 14:22, 23
b Kum 12:11; Kum 14:26
c Hes 18:21; Kum 14:27; 2Nya 31:4; Ne 10:38, 39; Mal 3:8
d 1Fa 4:21
e Mwa 15:18; Kut 34:24; Kum 11:24
f Law 11:2-4
g Kum 14:23; 2Nya 7:12
h Kum 14:4, 5
i Law 3:17; Kum 12:16
j Mwa 9:4; Law 17:11, 14
k Law 17:13; Kum 15:23

**12:12, 17, 18, 21** *Tnn., "malango."
**12:15** *Tnn., "ndani ya malango."
**12:20** *Au "nafsi zenu zinatamani."
**12:23** *Au "nafsi."

vyema ninyi na watoto wenu
baada yenu, kwa sababu
mnafanya lililo sawa ma-
choni pa Yehova. **26** Mnapa-
swa kuleta tu vitu vitakati-
fu ambavyo ni vyenu na dha-
bihu zenu za nadhiri mnapo-
kuja mahali ambapo Yehova
atachagua. **27** Mtatoa maha-
li hapo dhabihu zenu za ku-
teketezwa, nyama na damu,[a]
juu ya madhabahu ya Yeho-
va Mungu wenu, na damu ya
dhabihu zenu inapaswa ku-
mwagwa kando ya madhaba-
hu[b] ya Yehova Mungu wenu,
lakini mnaweza kula nyama.
**28** “Muwe waangalifu ku-
tii maneno haya yote nina-
yowaamuru ninyi, ili mambo
yawaendee vyema sikuzote
ninyi pamoja na wana wenu
baada yenu, kwa sababu mna-
fanya mambo mema na yaliyo
sawa machoni pa Yehova Mu-
ngu wenu.
**29** “Yehova Mungu wenu
atakapoyaangamiza mataifa
ambayo mtamiliki nchi yao,[c]
na mtakapokuwa mkiishi ka-
tika nchi yao, **30** jihadhari-
ni msinaswe baada ya matai-
fa hayo kuangamizwa kuto-
ka mbele yenu. Msiulize hivi
kuhusu miungu yao: ‘Matai-
fa haya yaliabuduje miungu
yake? Mimi pia nitafanya vi-
vyo hivyo.’[d] **31** Msimfanyie
hivyo Yehova Mungu wenu,
kwa sababu mataifa hayo ya-
naifanyia miungu yao kila
jambo linalochukiza ambalo
Yehova anachukia, hata kuwa-
teketeza motoni wana na ma-
binti wao kwa ajili ya miungu
yao.[e] **32** Mnapaswa kutenda
kwa uangalifu kila neno nina-
lowaamuru.[f] Msiongeze wala
kupunguza jambo lolote kati-
ka maneno hayo.[g]

**13** “Ikiwa nabii au mtu ana-
yebashiri kupitia ndo-
to atatokea miongoni mwe-
nu na kuwapa ishara au dali-
li ya ajabu, **2** kisha ishara
au dalili hiyo aliyowaa-
mbia itimie wakati anapose-
ma, ‘Acheni tuifuate miungu
mingine, miungu msiyoijua,
na acheni tuiabudu,’ **3** ha-
mpaswi kusikiliza maneno ya
nabii huyo au mwotaji huyo
wa ndoto,[a] kwa sababu Yeho-
va Mungu wenu anawajaribu[b]
ili ajue ikiwa mnampenda Ye-
hova Mungu wenu kwa moyo
wenu wote na kwa nafsi* yenu
yote.[c] **4** Mnapaswa kumfua-
ta Yehova Mungu wenu, mna-
paswa kumwogopa yeye, mna-
paswa kushika amri zake,
mnapaswa kuisikiliza sauti
yake; yeye ndiye mnayepaswa
kumtumikia, nanyi mnapaswa
kushikamana naye kabisa.[d]
**5** Lakini nabii huyo au mwo-
taji huyo wa ndoto anapaswa
kuuawa,[e] kwa sababu aliwa-
chochea mmwasi Yehova Mu-
ngu wenu—aliyewatoa nchini
Misri na kuwakomboa kutoka
katika nyumba ya utumwa—ili
mtoke katika njia ambayo Ye-
hova Mungu wenu amewaa-
muru mtembee. Nanyi lazima
mwondoe kilicho kiovu kuto-
ka miongoni mwenu.[f]
**6** “Ikiwa ndugu yako, mwa-
na wa mama yako, au mwa-
na wako au binti yako au mke
wako mpendwa au rafiki yako
wa karibu sana* atajaribu ku-
kushawishi kwa siri, akise-
ma, ‘Twende tukaabudu miu-
ngu mingine,’[g] miungu amba-
yo wewe wala mababu zako
hamwijui, **7** kutoka miongo-

SURA YA 12
a Law 17:11
b Law 4:29, 30
c Kut 23:23; Zb 44:2; Zb 78:55
d Kum 7:16; Zb 106:36; Eze 20:28
e Law 18:3, 21; Law 20:2; Kum 18:10-12; Yer 32:35
f Yos 22:5
g Kum 4:2; Yos 1:7

Safu ya 2

SURA YA 13
a Isa 8:19; Yer 27:9
b Kum 8:2
c Kum 6:5; Kum 10:12; Mt 22:37
d Kum 10:20
e Kum 18:20
f Kum 17:2, 3, 7; 1Ko 5:13
g 1Fa 11:4; 2Pe 2:1

**13:3** * Angalia Kamusi, uku. 2012. **13:6** * Au “rafiki yako ambaye ni kama nafsi yako mwenyewe.”

ni mwa miungu ya mataifa ya-
nayowazunguka, yaliyo kari-
bu nanyi au mbali nanyi, ku-
toka mwisho mmoja wa nchi
mpaka mwisho mwingine wa
nchi, **8** usikubali ushawishi
wake wala kumsikiliza,[a] wala
usimsikitikie wala kumhuru-
mia wala kumlinda; **9** ba-
dala yake, ni lazima umuue.[b]
Mkono wako unapaswa kuwa
wa kwanza kumuua, kisha mi-
kono ya watu wote itafuata.[c]
**10** Nawe lazima umuue kwa
kumpiga mawe,[d] kwa sababu
alijaribu kukugeuza umwa-
che Yehova Mungu wako, ali-
yekutoa nchini Misri, kuto-
ka katika nyumba ya utumwa.
**11** Hivyo, Waisraeli wote wa-
tasikia na kuogopa, na kamwe
hawatafanya tena jambo lolo-
te baya kama hilo miongoni
mwenu.[e]

**12** “Ikiwa mtasikia iki-
semwa hivi katika mojawa-
po ya majiji yenu ambayo Ye-
hova Mungu wenu anawapa
mkae humo: **13** ‘Watu wasio-
faa kitu wametokea miongo-
ni mwenu ili kuwapotosha wa-
kaaji wa jiji lao, wakisema,
“Twendeni tukaabudu miu-
ngu mingine,” miungu amba-
yo hamwijui,’ **14** mnapaswa
kupeleleza jambo hilo, kufa-
nya uchunguzi kamili na kuu-
liza kwa makini;[f] na ikithibi-
tishwa ni kweli kwamba
jambo hilo lenye kuchukiza
limefanywa miongoni mwe-
nu, **15** ni lazima muwaanga-
mize kwa upanga wakaaji wa
jiji hilo.[g] Mtawaangamiza[h] kwa
upanga watu wa jiji hilo pamo-
ja na kila kitu kilichomo, ku-
tia ndani mifugo yao. **16** Ki-
sha mtakusanya nyara zote
za jiji hilo katikati ya uwanja
wa jiji na kuliteketeza jiji hilo
kwa moto, na nyara hizo zi-
takuwa dhabihu nzima ya ku-
teketezwa kwa Yehova Mungu
wenu. Nalo litabaki rundo la
magofu milele. Halipaswi ka-
mwe kujengwa tena. **17** Mi-
kono yenu haipaswi kuchu-
kua kitu chochote kinacho-
paswa kuharibiwa,*[a] ili Yeho-
va aache hasira yake kali
na kuwaonyesha rehema na
huruma na kuwafanya mwo-
ngezeke, kama alivyowaapia
mababu zenu.[b] **18** Kwa maa-
na mnapaswa kumtii* Yeho-
va Mungu wenu kwa kushi-
ka amri zake zote ambazo ni-
nawaamuru leo, na hivyo ku-
fanya yaliyo sawa machoni pa
Yehova Mungu wenu.[c]

**14** “Ninyi ni wana wa Ye-
hova Mungu wenu. Msi-
jikatekate[d] wala kunyoa upa-
ra kwenye mapaji ya nyuso
zenu* kwa ajili ya mtu aliye-
kufa.[e] **2** Kwa maana ninyi ni
watu watakatifu[f] kwa Yehova
Mungu wenu, na Yehova ame-
wachagua ninyi muwe watu
wake, mali yake ya pekee,* ku-
toka kati ya mataifa yote du-
niani.[g]

**3** “Msile kitu chochote ki-
nachochukiza.[h] **4** Hawa ndio
wanyama mnaoweza kula:[i]
ng’ombe, kondoo, mbuzi,
**5** paa, swala, kulungu, mbu-
zi mwitu, mbawala, kondoo
mwitu, na kondoo wa mlima-
ni. **6** Mnaweza kumla mnya-
ma yeyote mwenye kwato zi-
lizopasuka na zilizogawanyi-
ka mara mbili na ambaye ana-
cheua. **7** Lakini hampaswi

**13:17** * Au “kilichofanywa kitakatifu kwa kupigwa marufuku.” **13:18** * Au “kusikiliza sauti ya.” **14:1** * Tnn., “kutia (kunyoa) upara katikati ya macho yenu.” **14:2** * Au “mali yake anayothamini sana.”

SURA YA 13
a Gal 1:8
b Kut 22:20; Kut 32:27; Hes 25:5
c Kum 17:2, 3, 7
d Law 20:2, 27
e Kum 17:13; 1Ti 5:20
f Kum 19:15; 1Ti 5:19
g Kum 17:4, 5; 2Nya 28:6
h Kut 22:20

Safu ya 2
a Yos 6:18
b Mwa 22:15, 17; Mwa 26:3, 4
c Kum 6:18

SURA YA 14
d Law 19:28
e Law 21:1, 5
f Law 19:2; Law 20:26; Kum 28:9; 1Pe 1:15
g Kut 19:5, 6; Kum 7:6
h Law 11:43; Law 20:25; Mdo 10:14
i Law 11:2, 3

kuwala wanyama wafuatao
wanaocheua au wenye kwato
zilizogawanyika: ngamia, su-
ngura, na wibari, kwa sababu
wanacheua lakini kwato zao
hazijapasuka. Wao si safi kwe-
nu.[a] **8** Pia, msimle nguruwe
kwa sababu ana kwato zilizo-
pasuka lakini hacheui. Yeye
si safi kwenu. Msile kamwe
nyama yao wala kugusa mizo-
ga yao.
**9** “Kati ya viumbe wote wa-
naoishi ndani ya maji, mna-
weza kula wafuatao: Mnawe-
za kumla kiumbe yeyote
mwenye mapezi na maga-
mba.[b] **10** Lakini hampaswi
kumla kiumbe yeyote amba-
ye hana mapezi na magamba.
Yeye si safi kwenu.
**11** “Mnaweza kumla ndege
yeyote aliye safi. **12** Lakini
hampaswi kuwala ndege wa-
fuatao: tai, furukombe, tu-
mbusi mweusi,*[c] **13** mwewe
mwekundu, mwewe mweu-
si, kila aina ya ndege mbua,
**14** kila aina ya kunguru,
**15** mbuni, bundi, shakwe, kila
aina ya kipanga, **16** bundi
mdogo, bundi mwenye masikio
marefu, batamaji, **17** mwari,
tumbusi, mnandi, **18** koro-
ngo, kila aina ya kulastara, hu-
dihudi, na popo. **19** Pia,
kila kiumbe* mwenye mabawa
anayeishi katika makundi ma-
kubwa si safi kwenu. Hawapa-
swi kuliwa. **20** Mnaweza ku-
mla kiumbe yeyote safi ana-
yeruka.
**21** “Msimle mnyama yeyote
aliyepatikana amekufa.[d] Mna-
weza kumpa mkaaji mgeni ali-
ye ndani ya majiji yenu,* naye
anaweza kumla, au mnyama
huyo anaweza kuuzwa kwa
mgeni. Kwa maana ninyi ni
watu watakatifu kwa Yehova
Mungu wenu.
“Msimchemshe mwanambu-
zi katika maziwa ya mama
yake.[a]
**22** “Ni lazima mtoe sehemu
ya kumi ya mazao ya shamba-
ni yanayotokana na mbegu
zenu mwaka baada ya mwa-
ka.[b] **23** Mtakula sehemu ya
kumi ya nafaka yenu, divai
yenu mpya, mafuta yenu, na
wazaliwa wa kwanza wa ng’o-
mbe wenu na kondoo wenu
mbele za Yehova Mungu wenu
mahali ambapo atachagua
jina lake likae hapo,[c] ili mji-
funze kumwogopa Yehova Mu-
ngu wenu sikuzote.[d]
**24** “Lakini ikiwa safari ni
ndefu sana kwenu na hivyo
hamwezi kupeleka vitu hivyo
mahali ambapo Yehova Mungu
wenu amechagua jina lake li-
kae hapo,[e] kwa sababu ni
mbali sana (kwa sababu Yeho-
va Mungu wenu atawabariki),
**25** basi mnaweza kubadilisha
vitu hivyo kwa pesa, na mbe-
be pesa hizo mikononi mwe-
nu na kwenda mahali ambapo
Yehova Mungu wenu atacha-
gua. **26** Kisha mnaweza ku-
tumia pesa hizo kununua cho-
chote mnachotamani, iwe ni
ng’ombe, kondoo, mbuzi, di-
vai na vinywaji vingine vye-
nye kileo, na kitu chochote
mpendacho; nanyi mtakula
huko mbele za Yehova Mungu
wenu na kushangilia, ninyi
na familia zenu.[f] **27** Na msi-
mpuuze Mlawi yeyote aliye
ndani ya majiji yenu,[g] kwa sa-
babu hana fungu wala urithi
pamoja nanyi.[h]
**28** “Mwishoni mwa kila mia-
ka mitatu mnapaswa kuleta

**14:12** * Au “tai mla mizoga.” **14:19** * Au “mdudu.” **14:21** * Tnn., “malango.”

**SURA YA 14**
*a* Law 11:4-8
*b* Law 11:9, 10
*c* Law 11:13-20
*d* Kut 22:31; Law 17:15

**Safu ya 2**
*a* Kut 23:19; Kut 34:26
*b* Kum 12:11; Kum 26:12
*c* Kum 12:5, 17; Kum 15:19, 20
*d* Zb 111:10
*e* Kum 12:5, 6
*f* Kum 12:7; Kum 26:11; Zb 100:2
*g* Hes 18:21; 2Nya 31:4; 1Ko 9:13
*h* Hes 18:20; Kum 10:9

sehemu yote ya kumi ya ma-
zao yenu ya mwaka huo
na kuyahifadhi ndani ya ma-
jiji yenu.[a] **29** Kisha Mlawi,
ambaye hana fungu wala uri-
thi kati yenu, mkaaji mgeni,
yatima, na mjane aliye nda-
ni ya majiji yenu atakuja kula
na kushiba,[b] ili Yehova Mu-
ngu wenu awabariki katika
mambo yote mnayofanya.[c]

**15** “Mwishoni mwa kila
miaka saba mnapaswa
kufuta madeni.[d] **2** Hivi ndi-
vyo mtakavyoyafuta: Kila mtu
aliyemkopesha jirani yake ata-
futa deni hilo. Hapaswi ku-
dai malipo kutoka kwa jira-
ni au ndugu yake, kwa maana
yatatangazwa yamefutwa kwa
agizo la Yehova.[e] **3** Mnawe-
za kudai malipo kutoka kwa
mgeni,[f] lakini mnapaswa ku-
futa deni lolote la ndugu
yenu. **4** Hata hivyo, hakuna
yeyote kati yenu anayepaswa
kuwa maskini, kwa sababu ha-
kika Yehova atawabariki[g] ka-
tika nchi ambayo Yehova Mu-
ngu wenu anawapa mwimiliki
kama urithi, **5** lakini ikiwa
tu mtatii kabisa sauti ya Ye-
hova Mungu wenu na kushika
kwa uangalifu amri yote hii ni-
nayowapa leo.[h] **6** Kwa maa-
na Yehova Mungu wenu ata-
wabariki kama alivyowaahidi,
nanyi mtayakopesha mataifa
mengi, lakini ninyi hamtahi-
taji kukopa;[i] nanyi mtatawala
mataifa mengi, lakini hayata-
watawala.[j]

**7** “Ikiwa mmoja wa ndugu
zenu atakuwa maskini mio-
ngoni mwenu katika mojawa-
po ya majiji yaliyo katika nchi
ambayo Yehova Mungu wenu
anawapa, msiifanye mioyo
yenu iwe migumu au kumfu-
mbia mkono ndugu yenu ma-
skini.[a] **8** Kwa maana mna-
paswa kumfumbulia mkono
wenu kwa ukarimu[b] na kufa-
nya yote mwezayo kumkope-
sha* chochote anachohitaji
au alichopungukiwa. **9** Jiha-
dharini wazo hili ovu lisiingie
mioyoni mwenu: ‘Mwaka wa
saba, mwaka wa kufuta ma-
deni, umekaribia,’[c] na hivyo
mkatae kumtendea kwa uka-
rimu ndugu yenu aliye ma-
skini na kukosa kumpa cho-
chote. Akimlilia Yehova kuwa-
husu ninyi, mtakuwa mmete-
nda dhambi.[d] **10** Mnapaswa
kumpa kwa ukarimu,[e] nanyi
hampaswi* kumpa huku mki-
nung’unika, kwa sababu hiyo
Yehova Mungu wenu ataba-
riki kila kazi na kila jambo
mnalofanya.[f] **11** Kwa maana
sikuzote kutakuwa na maski-
ni nchini.[g] Ndiyo sababu nina-
waamuru hivi: ‘Mnapaswa ku-
mfumbulia mkono wenu kwa
ukarimu ndugu yenu anayete-
seka na maskini katika nchi
yenu.’[h]

**12** “Ikiwa uliuziwa ndugu
yako, mwanamume au mwa-
namke Mwebrania, naye ame-
kutumikia kwa miaka sita,
basi katika mwaka wa saba
unapaswa kumwachilia huru.[i]
**13** Na ikiwa utamwachilia
huru, usimwache aende miko-
no mitupu. **14** Mpe kwa uka-
rimu kitu fulani kutoka kati-
ka mifugo yako, uwanja
wako wa kupuria, na shini-
kizo lako la mafuta na divai.
Unapaswa kumpa kama vile
ambavyo Yehova Mungu wako
amekubariki. **15** Kumbuka
kwamba ulikuwa mtumwa ka-
tika nchi ya Misri na Yehova
Mungu wako akakukomboa.

**SURA YA 14**
*a* Kum 26:12
*b* Kut 22:21, Kum 10:18, Yak 1:27
*c* Kum 15:10, Zb 41:1, Met 11:24, Met 19:17, Mal 3:10, Lu 6:35

**SURA YA 15**
*d* Law 25:2
*e* Kum 31:10
*f* Kut 12:43, Kum 14:21, Kum 23:20
*g* Kum 28:8
*h* Yos 1:7, 8, Isa 1:19
*i* Kum 28:12
*j* Kum 28:13, 1Fa 4:24, 25

**Safu ya 2**
*a* Met 21:13, Yak 2:15, 16, 1Yo 3:17
*b* Law 25:35, Met 19:17, Mt 5:42, Lu 6:34, 35, Gal 2:10
*c* Kum 15:1
*d* Kut 22:22, 23, Kum 24:14, 15, Met 21:13
*e* Mdo 20:35, 2Ko 9:7, 1Ti 6:18, Ebr 13:16
*f* Kum 24:19, Zb 41:1
*g* Mt 26:11
*h* Met 3:27, Mt 5:42, Lu 12:33
*i* Kut 21:2, Law 25:39

---

**15:8** *Au “kumkopesha kwa rehani.”
**15:10** *Tnn., “moyo wenu haupaswi.”

Ndiyo sababu leo ninakuamuru ufanye hivyo.

**16** “Lakini akikuambia, ‘Sitakuacha!’ kwa sababu anakupenda wewe na familia yako, kwa maana amefurahia kuwa pamoja nawe,[a] **17** utachukua msumari na kutoboa sikio lake kwa msumari huo mpaka upenye mlangoni, naye atakuwa mtumwa wako daima. Utamfanyia kijakazi wako vivyo hivyo. **18** Usione vigumu kumwachilia huru, naye aondoke, kwa sababu thamani ya utumishi wake kwa miaka sita aliyokutumikia ni mara mbili ya thamani ya utumishi wa mfanyakazi aliyeajiriwa, na Yehova Mungu wako amekubariki katika kila jambo ambalo lilifanywa.

**19** “Unapaswa kumtakasa kila mzaliwa wa kwanza wa kiume wa ng’ombe wako na kondoo wako kwa ajili ya Yehova Mungu wako.[b] Usimtumie mzaliwa wa kwanza wa ng’ombe dume wako kufanya kazi yoyote wala usimkate manyoya mzaliwa wa kwanza wa kondoo wako. **20** Wewe na familia yako mnapaswa kumla mbele za Yehova Mungu wenu mwaka baada ya mwaka mahali ambapo Yehova Mungu wenu atachagua.[c] **21** Lakini ikiwa ana kasoro, yaani, ni mlemavu, ni kipofu, au ana kasoro nyingine kubwa, usimtoe dhabihu kwa Yehova Mungu wako.[d] **22** Mnapaswa kumla ndani ya majiji* yenu, mtu asiye safi na aliye safi watamla, kama mnavyokula swala au paa.[e] **23** Lakini hampaswi kula damu yake;[f] mtaimwaga ardhini kama maji.[g]

15:22 * Tnn., “malango.”

**16** “Adhimisheni mwezi wa Abibu* na msherehekee Pasaka ya Yehova Mungu wenu,[a] kwa sababu katika mwezi wa Abibu, Yehova Mungu wenu aliwatoa nchini Misri wakati wa usiku.[b] **2** Nanyi mnapaswa kumtolea Yehova Mungu wenu dhabihu ya Pasaka[c] kutoka katika kondoo wenu na ng’ombe wenu,[d] mahali ambapo Yehova atachagua jina lake likae hapo.[e] **3** Hampaswi kula kitu chochote chenye chachu pamoja na dhabihu hiyo;[f] kwa siku saba mnapaswa kula mikate isiyo na chachu, mikate ya mateso, kwa sababu mlitoka haraka katika nchi ya Misri.[g] Fanyeni hivyo sikuzote za maisha yenu ili mkumbuke siku mliyotoka katika nchi ya Misri.[h] **4** Msipatikane na unga wowote uliokandwa wenye chachu katika nchi yenu yote kwa siku saba,[i] wala nyama yoyote mtakayotoa dhabihu siku ya kwanza jioni haipaswi kubaki usiku kucha mpaka asubuhi.[j] **5** Hamtaruhusiwa kutoa dhabihu ya Pasaka katika jiji lolote tu kati ya majiji ambayo Yehova anawapa ninyi. **6** Bali mtafanya hivyo mahali ambapo Yehova Mungu wenu atachagua jina lake likae hapo. Mnapaswa kutoa dhabihu ya Pasaka wakati wa jioni mara tu baada ya jua kutua,[k] wakati uleule mliotoka Misri. **7** Mtaipika na kuila[l] mahali ambapo Yehova Mungu wenu atachagua,[m] na asubuhi mtarudi kwenye mahema yenu. **8** Kwa siku sita mtakula mikate isiyo na chachu, na siku ya saba kutakuwa na

16:1 * Angalia Nyongeza B15.

SURA YA 15
a Kut 21:5, 6
b Kut 13:2; Kut 22:30; Hes 3:13; Hes 18:15, 17
c Kum 12:5, 6; Kum 14:23; Kum 16:11
d Law 22:20; Kum 17:1; Mal 1:8; Ebr 9:14
e Kum 12:15; Kum 14:4, 5
f Mwa 9:4; Law 7:26; Mdo 15:20, 29
g Law 17:10, 13; Kum 12:16

Safu ya 2

SURA YA 16
a Kut 12:14; Law 23:5; Hes 9:2; Hes 28:16; 1Ko 5:7
b Kut 34:18
c Mt 26:17
d Kut 12:5, 6; 2Nya 35:7
e 1Fa 8:29
f Kut 13:3; Law 23:6; Hes 28:17; 1Ko 5:8
g Kut 12:33
h Kut 12:14; Kut 13:8, 9
i Kut 12:15; Kut 13:7
j Kut 12:10; Kut 34:25
k Kut 12:3, 6; Hes 9:2, 3; Mt 26:19, 20
l Kut 12:8; 2Nya 35:13
m Yoh 2:13; Yoh 11:55

kusanyiko takatifu kwa Yeho-
va Mungu wenu. Hampaswi
kufanya kazi yoyote.[a]
**9** “Mtahesabu majuma saba.
Mnapaswa kuanza kuhesabu
majuma saba wakati mnapoa-
nza kuvuna kwa mundu nafa-
ka iliyo shambani.[b] **10** Kisha
mtafanya Sherehe ya Maju-
ma kwa Yehova Mungu wenu[c]
kwa toleo la hiari linalotoka
mkononi mwenu, kulingana na
baraka ambazo Yehova Mungu
wenu amewapa.[d] **11** Nanyi
mnapaswa kushangilia mbele
za Yehova Mungu wenu, ninyi
na wana wenu, mabinti wenu,
watumwa wenu wa kiume, vija-
kazi wenu, Walawi walio ndani
ya majiji* yenu, wakaaji wage-
ni, mayatima, na wajane walio
kati yenu, mahali ambapo Ye-
hova Mungu wenu atachagua
jina lake likae.[e] **12** Kumbuke-
ni kwamba mlikuwa watumwa
Misri,[f] nanyi mshike na kute-
keleza masharti haya.
**13** “Mnapaswa kufanya She-
rehe ya Vibanda*[g] kwa siku
saba mnapokusanya nafaka
kutoka katika uwanja wenu
wa kupuria na kutoka kati-
ka shinikizo lenu la mafuta na
divai. **14** Shangilieni waka-
ti wa sherehe yenu,[h] ninyi na
wana wenu, mabinti wenu, wa-
tumwa wenu wa kiume, vijaka-
zi wenu, Walawi, wakaaji wage-
ni, mayatima, na wajane walio
ndani ya majiji yenu. **15** Kwa
siku saba mtamfanyia Yeho-
va Mungu wenu sherehe[i] ma-
hali ambapo Yehova atacha-
gua, kwa kuwa Yehova Mungu
wenu atabariki mazao yenu
yote na kila jambo mnalofa-
nya,[a] nanyi mtakuwa na sha-
ngwe kweli kweli.[b]
**16** “Mara tatu kwa mwaka,
wanaume wenu wote wanapa-
swa kwenda mbele za Yehova
Mungu wenu mahali atakapo-
chagua: katika Sherehe ya Mi-
kate Isiyo na Chachu,[c] Shere-
he ya Majuma,[d] na Sherehe ya
Vibanda,*[e] na hakuna yeyote
kati yao anayepaswa kwenda
mbele za Yehova mikono mitu-
pu. **17** Zawadi ambayo kila
mtu ataleta inapaswa kulinga-
na na baraka ambazo Yehova
Mungu wenu amempa.[f]
**18** “Mnapaswa kuwaweka
waamuzi[g] na maofisa kwa aji-
li ya kila kabila katika maji-
ji yenu yote ambayo Yehova
Mungu wenu anawapa, nao la-
zima wawahukumu watu kwa
hukumu ya uadilifu. **19** Msi-
potoshe haki,[h] msipendelee,[i]
wala kukubali rushwa, kwa
maana rushwa hupofusha ma-
cho ya wenye hekima[j] na hu-
potosha maneno ya waadilifu.
**20** Haki—mnapaswa kufuatia
haki,[k] ili mwendelee kuishi na
kumiliki nchi ambayo Yehova
Mungu wenu anawapa ninyi.
**21** “Msipande mti wa aina
yoyote na kuufanya kuwa mti
mtakatifu*[l] karibu na madha-
bahu ya Yehova Mungu wenu
ambayo mtajitengenezea.
**22** “Wala hampaswi kujisi-
mamishia nguzo takatifu,[m]
kitu ambacho Yehova Mungu
wenu anachukia.

**17** “Usimtolee Yehova Mu-
ngu wako dhabihu ya
ng’ombe dume au kondoo
mwenye kasoro au mwenye ta-
tizo lolote, kwa sababu jambo
hilo litakuwa chukizo kwa Ye-
hova Mungu wako.[n]

SURA YA 16
a Kut 12:16, Law 23:8
b Kut 23:16, Kut 34:22, Law 23:15
c Hes 28:26
d Kum 16:17, 1Ko 16:2, 2Ko 8:12
e Kum 12:5-7
f Kut 3:7, Kum 5:15
g Kut 23:16, Law 23:34, Hes 29:12, Kum 31:10, 11, Yoh 7:2
h Kum 12:12, Ne 8:10, 17, Mhu 5:18
i Law 23:36, 40, Ne 8:18

Safu ya 2
a Kum 7:13, Kum 28:8, Kum 30:16
b Flp 4:4, 1Th 5:16
c Kut 23:14, 15
d Kum 16:10
e Kum 16:13
f 2Ko 8:12
g Kut 18:25, 26, Kum 1:16, 2Nya 19:4, 5
h Kut 23:2, Law 19:15
i Kum 1:17
j Kut 23:8, 1Sa 12:3, Mhu 7:7
k Mik 6:8
l Kut 34:13
m Kut 23:24, Law 26:1, Kum 12:3

SURA YA 17
n Law 22:20, Kum 15:21, Mal 1:8

**16:11** * Tnn., “malango.” **16:13, 16** * Au “Vibanda vya Muda.”

**16:21** * Angalia Kamusi, uku. 2012.

**2** “Ikiwa mwanamume au mwanamke atapatikana miongoni mwenu, katika mojawapo ya majiji ambayo Yehova Mungu wenu anawapa, aliye na mazoea ya kufanya uovu machoni pa Yehova Mungu wenu na kuvunja agano lake,[a]
**3** naye anapotoka na kuabudu miungu mingine na kuiinamia miungu hiyo au jua au mwezi au jeshi lote la mbinguni,[b] jambo ambalo sijaamuru,[c]
**4** ukiambiwa au kusikia habari hiyo, unapaswa kuchunguza jambo hilo kikamili. Ikithibitishwa ni kweli[d] kwamba jambo hilo lenye kuchukiza limefanywa katika Israeli,
**5** utamtoa nje ya malango ya jiji lenu mwanamume au mwanamke ambaye amefanya uovu huo, na lazima mwanamume au mwanamke huyo auawe kwa kupigwa mawe.[e]
**6** Kwa ushahidi wa* mashahidi wawili au watatu[f] yule anayepaswa kufa atauawa. Hapaswi kuuawa kwa ushahidi wa shahidi mmoja.[g]
**7** Mikono ya mashahidi inapaswa kuwa ya kwanza kumuua, kisha mikono ya watu wengine wote. Ni lazima mwondoe uovu miongoni mwenu.[h]

**8** “Ikiwa kesi ambayo ni ngumu sana kwenu kuamua inatokea katika mojawapo ya majiji yenu, iwe ni kesi ya kuua*[i] au dai la kisheria limezushwa, au tendo la ukatili limefanywa, au mizozo mingine, mnapaswa kwenda mahali ambapo Yehova Mungu wenu atachagua.[j]
**9** Nendeni kwa makuhani Walawi na kwa mwamuzi[k] anayehudumu wakati huo, muwapelekee mashtaka yenu, nao watafanya uamuzi.[a]
**10** Kisha mnapaswa kutenda kulingana na uamuzi watakaofanya mahali hapo palipochaguliwa na Yehova. Muwe waangalifu kufanya mambo yote wanayowaagiza.
**11** Mnapaswa kutenda kulingana na sheria watakayowaonyesha na kulingana na uamuzi watakaowatangazia.[b] Msigeuke na kuacha uamuzi watakaofanya, na kwenda kulia au kushoto.[c]
**12** Mtu anayetenda kwa kimbelembele kwa kukataa kumsikiliza kuhani anayemhudumia Yehova Mungu wenu au kukataa kumsikiliza mwamuzi ni lazima afe.[d] Ni lazima mwondoe uovu katika Israeli.[e]
**13** Basi watu wote watasikia na kuogopa, nao hawatatenda tena kwa kimbelembele.[f]

**14** “Mtakapoingia katika nchi ambayo Yehova Mungu wenu anawapa, mkaimiliki na kuishi humo, nanyi mseme, ‘Na tumweke mfalme juu yetu kama mataifa yote yanayotuzunguka,’[g]
**15** mnapaswa kumweka mfalme ambaye Yehova Mungu wenu atamchagua.[h] Mnapaswa kumchagua mfalme kutoka miongoni mwa ndugu zenu. Hamruhusiwi kumweka mfalme ambaye ni mgeni, ambaye si ndugu yenu.
**16** Hata hivyo, hapaswi kujipatia farasi wengi[i] au kuwafanya watu warudi Misri kuchukua farasi wengi zaidi,[j] kwa kuwa Yehova aliwaambia hivi: ‘Msirudi huko tena kamwe kupitia njia hii.’
**17** Wala hapaswi kuwa na wake wengi, ili moyo wake usipotoke;[k] wala hapaswi kujipa-

---

**17:6** *Tnn., “kinywa cha.” **17:8** *Tnn., “kumwaga damu.”

SURA YA 17
a Kum 4:23; Kum 13:6-9
b Kum 4:19
c Kum 13:12-15
d Yoh 7:51
e Kum 13:6, 10
f Mt 18:16; Yoh 8:17; 1Ti 5:19; Ebr 10:28
g Hes 35:30; Kum 19:15
h Kum 13:5; 1Ko 5:13
i Hes 35:11
j Kum 12:5; 1Fa 3:16, 28; Zb 122:2, 5
k 1Sa 7:15, 16

Safu ya 2
a Kum 19:17; Kum 21:5
b Mal 2:7
c Kum 5:32; Kum 12:32
d Met 11:2; Ebr 10:28
e Kum 13:5; 1Ko 5:13
f Kum 13:11; Kum 19:20
g 1Sa 8:5, 20; 1Sa 10:19
h 1Sa 9:17; 1Sa 10:24; 1Sa 16:12, 13
i Kum 20:1; 2Sa 8:4; Zb 20:7; Met 21:31
j Isa 31:1
k 1Fa 11:1-3; Ne 13:26

tia fedha na dhahabu nyingi
sana.[a] **18** Atakapoketi kwe-
nye kiti cha ufalme wake, ni
lazima ajiandikie kwenye kita-
bu* nakala ya Sheria hii, kwa
kutumia nakala inayowekwa
na makuhani Walawi.[b]
**19** “Anapaswa kubaki na-
cho, naye lazima akisome si-
kuzote za maisha yake,[c] ili aji-
funze kumwogopa Yehova Mu-
ngu wake na kushika maneno
yote ya Sheria hii na mashar-
ti haya kwa kuyatekeleza.[d]
**20** Hivyo moyo wake hauta-
jikweza juu ya ndugu zake,
naye hataacha amri hiyo na
kwenda kulia au kushoto, ili
aendelee kutawala kwa muda
mrefu katika ufalme wake,
yeye na wanawe katika Israeli.

**18** “Makuhani Walawi,
naam, kabila lote la
Lawi, halitakuwa na fungu au
urithi pamoja na Waisraeli.
Watakula dhabihu zinazocho-
mwa kwa moto zinazotolewa
kwa Yehova, ambazo ni uri-
thi wake.[e] **2** Kwa hiyo hawa-
paswi kuwa na urithi kati ya
ndugu zao. Yehova ndiye uri-
thi wao, kama alivyowaambia.
**3** “Sasa hii ndiyo haki
ambayo makuhani wanastahi-
li kutoka kwa watu: Mtu ye-
yote anayetoa dhabihu, iwe
ni ng’ombe dume au ko-
ndoo anapaswa kumpa kuha-
ni mguu wa mbele, mataya, na
tumbo. **4** Mnapaswa ku-
mpa mazao ya kwanza ya na-
faka yenu, divai yenu mpya,
mafuta yenu, na manyoya
ya kwanza yaliyokatwa ya ko-
ndoo wenu.[f] **5** Yehova Mu-
ngu wenu amewachagua wao
pamoja na wana wao kutoka
kati ya makabila yenu yote ili
wahudumu katika jina la Ye-
hova daima.[a]
**6** “Lakini ikiwa Mlawi atao-
ndoka katika mojawapo ya
majiji yenu katika Israeli ali-
mokuwa akiishi,[b] naye ange-
penda kwenda mahali ambapo
Yehova anachagua,*[c] **7** ana-
weza kuhudumu huko kati-
ka jina la Yehova Mungu wake
kama wanavyofanya ndugu
zake wote, Walawi, wanaosi-
mama huko mbele za Yehova.[d]
**8** Atapokea kiasi kilekile cha
chakula pamoja nao,[e] mbali
na malipo anayopata baada ya
kuuza mali za mababu zake.
**9** “Mtakapoingia katika nchi
ambayo Yehova Mungu wenu
anawapa, msijifunze kuiga ma-
zoea yenye kuchukiza ya ma-
taifa hayo.[f] **10** Asipatikane
miongoni mwenu mtu yeyo-
te anayemteketeza* motoni[g]
mwanawe au binti yake, mtu
yeyote anayefanya uaguzi,#[h]
mtu yeyote anayefanya ucha-
wi,[i] mtu yeyote anayetafu-
ta ishara za ubashiri,[j] mlozi,[k]
**11** mtu yeyote anayewafunga
wenzake kwa uchawi, mtu ye-
yote anayetafuta ushauri ku-
toka kwa watu wanaowasilia-
na na roho,[l] mpiga ramli,[m] au
mtu yeyote anayetafuta ha-
bari kuhusu wafu.[n] **12** Kwa
maana mtu yeyote anaye-
fanya mambo haya ni chuki-
zo kwa Yehova, na kwa saba-
bu ya mazoea haya yanayo-
chukiza, Yehova Mungu wenu
anayafukuza mataifa hayo ku-
toka mbele yenu. **13** Mnapa-
swa kudhihirisha kwamba ha-
mna lawama mbele za Yehova
Mungu wenu.[o]

17:18 *Au “hati ya kukunjwa.”

18:6 *Yaani, mahali ambapo Yehova anachagua kuwa kitovu cha ibada.
18:10 *Tnn., “anayempitisha.” #Au “anayebashiri.”

SURA YA 17
a Ayu 31:24, 28; 1Ti 6:9
b Kum 31:9, 26; 2Fa 22:8
c 2Nya 34:18
d Zb 1:2; Zb 119:97

SURA YA 18
e Hes 18:20, 24; Kum 10:9; Yos 13:14, 33; 1Ko 9:13
f Kut 23:19; Hes 18:8, 12; 2Nya 31:4; Ne 12:44

Safu ya 2
a Kut 28:1; Hes 3:10; Kum 10:8
b Hes 35:2
c Kum 12:5, 6; Kum 16:2; Zb 26:8
d 2Nya 31:2
e Law 7:10
f Law 18:26; Kum 12:30
g Kum 12:31; 2Fa 16:1, 3; 2Nya 28:1, 3; Zb 106:35-37; Yer 32:35
h 2Fa 17:17; Mdo 16:16
i Law 19:26; Mdo 19:19
j Eze 21:21
k Kut 22:18
l Law 20:27; 1Nya 10:13
m Law 19:31
n 1Sa 28:7-11; Isa 8:19; Gal 5:19, 20
o Mt 5:48; 2Pe 3:14

**14** “Kwa maana mataifa
haya mnayomiliki nchi yao ya-
likuwa yakiwasikiliza wale wa-
liozoea uchawi[a] na uaguzi,*[b]
lakini Yehova Mungu wenu ha-
jawaruhusu mfanye jambo
lolote kama hilo. **15** Yehova
Mungu wenu atawainulia na-
bii kama mimi kutoka kati ya
ndugu zenu. Ni lazima mu-
msikilize.[c] **16** Kwa sababu
hilo ndilo mlilomwomba Ye-
hova Mungu wenu kule Ho-
rebu katika siku ya kusanyi-
ko,*[d] mliposema, ‘Usiache tu-
sikie sauti ya Yehova Mu-
ngu wetu au kuona tena
moto huu mkubwa, tusije tu-
kafa.’[e] **17** Kisha Yehova aka-
niambia, ‘Jambo walilosema
ni sawa. **18** Nitawainulia na-
bii[f] kama wewe kutoka kati
ya ndugu zao, nami nitaweka
maneno yangu katika kinywa
chake,[g] naye atawaambia
mambo yote nitakayomwamu-
ru.[h] **19** Naam, nitamwadhi-
bu kila mtu ambaye hatasikili-
za maneno yangu ambayo na-
bii huyo atasema katika jina
langu.[i]

**20** “‘Ikiwa nabii yeyote ata-
sema kwa kimbelembele kati-
ka jina langu neno ambalo si-
kumwamuru aseme au kuse-
ma katika jina la miungu mi-
ngine, nabii huyo lazima afe.[j]
**21** Lakini huenda mkasema
hivi mioyoni mwenu: “Tu-
tajuaje Yehova hajasema
neno hilo?” **22** Nabii akise-
ma neno katika jina la Yehova
na neno hilo lisitimie au ku-
fanyika, basi Yehova hakuse-
ma neno hilo. Nabii huyo alili-
sema kwa kimbelembele. Ha-
mpaswi kumwogopa.’

---

**18:14** * Au “ubashiri.” **18:16** * Au “kuku-
tanika.”

**19** “Yehova Mungu wenu
atakapoyaangamiza
mataifa ambayo Yehova Mu-
ngu wenu anawapa nchi
yao na mtakapokuwa mmemi-
liki nchi yao na kuishi kati-
ka majiji yao na nyumba zao,[a]
**2** mnapaswa kutenga majiji
matatu katikati ya nchi yenu
ambayo Yehova Mungu wenu
anawapa mwimiliki.[b] **3** Mna-
paswa kugawanya mara tatu
eneo la nchi ambayo Yehova
Mungu wenu anawapa mwi-
miliki, nanyi mtengeneze ba-
rabara ili muuaji yeyote awe-
ze kukimbilia katika mojawa-
po ya majiji hayo.

**4** “Sasa hivi ndivyo ita-
kavyokuwa kuhusu muuaji
ambaye huenda akakimbilia
humo ili kuokoa uhai wake:
Akimuua jirani yake bila kuku-
sudia naye hakuwa akimchu-
kia;[c] **5** kwa mfano, anapoe-
nda na jirani yake msituni ku-
kusanya kuni, kisha anainua
mkono wake ili akate mti kwa
shoka, lakini shoka lichomo-
ke kwenye mpini na kumgo-
nga jirani yake na kumuua,
muuaji huyo anapaswa kuki-
mbilia katika mojawapo ya ma-
jiji hayo.[d] **6** Asipofanya hi-
vyo, mtu anayelipiza kisasi
cha damu[e] anaweza kwa ha-
sira kali kumkimbiza, kumka-
mata, na kumuua, kwa saba-
bu jiji hilo lilikuwa mbali sana.
Hata hivyo, hakustahili kufa
kwa sababu hakuwa akimchu-
kia jirani yake.[f] **7** Ndiyo sa-
babu ninawaamuru hivi: ‘Te-
ngeni majiji matatu.’

**8** “Yehova Mungu wenu aki-
panua eneo lenu kama ali-
vyowaapia mababu zenu[g]
na kuwapa nchi yote ali-
yoahidi kuwapa mababu zenu[h]
**9** —maadamu mnashika kwa

**SURA YA 18**

*a* Law 19:26; 2Fa 21:1, 2, 6
*b* Yos 13:22
*c* Mwa 49:10; Hes 24:17; Lu 7:16; Yoh 1:45; Yoh 6:14; Mdo 3:22; Mdo 7:37
*d* Kut 19:17
*e* Kut 20:19
*f* Kut 34:28; Hes 12:3; Mt 4:1, 2; Mt 11:29; Yoh 5:46
*g* Yoh 17:8
*h* Yoh 12:49; Ebr 1:2
*i* Mdo 3:23
*j* Kum 13:1-5; Yer 28:11-17

**Safu ya 2**

**SURA YA 19**

*a* Kum 7:1; Kum 9:1
*b* Hes 35:14; Yos 20:7, 9
*c* Hes 35:15; Kum 4:42
*d* Hes 35:25
*e* Hes 35:12, 19
*f* Yos 20:4, 5
*g* Mwa 15:18; Kut 23:31; Kum 11:24
*h* Mwa 28:14

uaminifu amri hii yote nina-
yowapa leo, kwa kumpenda
Yehova Mungu wenu na kute-
mbea daima katika njia
zake[a]—basi mtaongeza majiji
mengine matatu zaidi ya hayo
matatu.[b] **10** Hivyo hakuna
damu isiyo na hatia itaka-
yomwagwa[c] katika nchi yenu
ambayo Yehova Mungu wenu
anawapa kuwa urithi, nanyi
hamtakuwa na hatia yoyote ya
damu.[d]

**11** “Lakini ikiwa mtu aliku-
wa akimchukia jirani yake,[e]
akamvizia, akamjeruhi vibaya
sana na kumuua, na mtu huyo
amekimbilia katika mojawapo
ya majiji hayo, **12** basi wazee
wa jiji lake wanapaswa kumwi-
ta kutoka humo na kumtia mi-
kononi mwa yule anayelipiza
kisasi cha damu, naye lazima
afe.[f] **13** Hampaswi kumhuru-
mia,* nanyi lazima mwondoe
hatia ya damu isiyo na hatia
kutoka katika Israeli,[g] ili
mambo yawaendee vyema.

**14** “Mtakapopokea urithi
wenu katika nchi ambayo Ye-
hova Mungu wenu anawapa
mwimiliki, hampaswi kusoge-
za alama ya mpaka[h] wa jira-
ni yenu kutoka mahali amba-
po uliwekwa na mababu zenu.

**15** “Shahidi mmoja hawezi
kufanya mtu mwingine ahuku-
miwe kwa kosa lolote au dha-
mbi yoyote ambayo huenda
ametenda.[i] Jambo hilo linapa-
swa kuthibitishwa kwa usha-
hidi wa* mashahidi wawili au
mashahidi watatu.[j] **16** Sha-
hidi mwenye nia ya kumdhu-
ru mwingine akitoa ushahi-
di dhidi ya mtu na kumshta-
ki kwa kosa fulani,[k] **17** watu
hao wawili wanaozozana wa-
tasimama mbele za Yehova,
mbele ya makuhani na waa-
muzi watakaokuwa wakihudu-
mu wakati huo.[a] **18** Waamu-
zi watachunguza jambo hilo
kikamili,[b] na ikiwa mtu huyo
ni shahidi wa uwongo na
ameleta shtaka la uwongo dhi-
di ya ndugu yake, **19** mnapa-
swa kumtendea kama alivyo-
panga kumtendea ndugu yake
kwa hila,[c] nanyi lazima mwo-
ndoe uovu miongoni mwenu.[d]
**20** Wale wanaobaki watasi-
kia na kuogopa, nao hawa-
tatenda tena kamwe uovu
kama huo miongoni mwe-
nu.[e] **21** Hampaswi* kuwahu-
rumia:[f] Uhai utatolewa kwa
uhai,# jicho kwa jicho, jino
kwa jino, mkono kwa mkono,
mguu kwa mguu.[g]

**20** “Mkienda vitani kupiga-
na na maadui wenu na
kuona kwamba farasi wao na
magari yao ya vita na wana-
jeshi wao ni wengi kuliko ni-
nyi, msiwaogope, kwa maa-
na Yehova Mungu wenu aliye-
watoa nchini Misri yuko
pamoja nanyi.[h] **2** Mnapoka-
ribia kwenda vitani, kuhani
anapaswa kuja na kuwahutu-
bia watu.[i] **3** Anapaswa ku-
waambia hivi: ‘Sikilizeni, enyi
Waisraeli, hivi punde mtapi-
gana na maadui wenu. Msife
moyo. Msiogope wala msiho-
fu wala kutetemeka kwa saba-
bu yao, **4** kwa maana Yeho-
va Mungu wenu anapiga mwe-
ndo pamoja nanyi ili awapiga-
nie dhidi ya maadui wenu na
kuwaokoa ninyi.’[j]

**5** “Maofisa pia wanapaswa
kuwaambia watu hivi: ‘Ni
nani ambaye amejenga nyu-
mba mpya lakini hajaizindua?

**19:13** * Tnn., “Jicho lenu lisimhurumie.”
**19:15** * Tnn., “kinywa cha.”
**19:21** * Tnn., “Jicho lenu halipaswi.” # Tnn., “Nafsi itatolewa kwa nafsi.”

**SURA YA 19**
*a* Kum 11:22, 23
*b* Yos 20:7, 8
*c* Met 6:16, 17
*d* Kum 21:6-9
*e* 1Yo 3:15
*f* Mwa 9:6; Kut 21:12; Hes 35:16; Kum 27:24
*g* Law 24:17, 21; Hes 35:33; 2Sa 21:1
*h* Kum 27:17
*i* Hes 35:30; Kum 17:6
*j* Mt 18:16; Yoh 8:17; 2Ko 13:1; 1Ti 5:19
*k* Kut 23:1; 1Fa 21:13; Mk 14:56

**Safu ya 2**
*a* Kum 17:8, 9
*b* Kum 13:14; Kum 17:4; 2Nya 19:6
*c* Met 19:5
*d* Kum 21:20, 21; Kum 24:7; 1Ko 5:13
*e* Kum 13:11; Kum 17:13; 1Ti 5:20
*f* Kum 19:13
*g* Kut 21:23-25; Law 24:20; Mt 5:38

**SURA YA 20**
*h* Kum 3:22; Kum 31:6; Zb 20:7; Met 21:31
*i* Hes 31:6
*j* Kut 14:14; Yos 23:10

Na arudi nyumbani kwake. La
sivyo, huenda akauawa vitani
na mwanamume mwingine ai-
zindue. **6** Na ni nani ambaye
amepanda shamba la mizabi-
bu na hajaanza kuvuna matu-
nda yake? Na arudi nyumbani
kwake. La sivyo, huenda
akauawa vitani na mwanamu-
me mwingine akaanza kuvuna
matunda yake. **7** Na ni nani
ambaye amemchumbia mwa-
namke lakini hajamwoa? Na
arudi nyumbani kwake.[a] La
sivyo, huenda akauawa vita-
ni na mwanamume mwingine
amwoe.’ **8** Maofisa hao wa-
napaswa pia kuwauliza watu,
‘Ni nani anayeogopa na ali-
ye na moyo dhaifu?[b] Anapa-
swa kurudi nyumbani kwake,
ili asiwafanye ndugu zake wa-
vunjike moyo kama yeye.’*[c]
**9** Baada ya maofisa hao kuzu-
ngumza na watu, wanapaswa
kuwaweka wakuu wa majeshi
ili wawaongoze watu.

**10** “Mnapokaribia jiji ili ku-
pigana nalo, mnapaswa kuli-
tangazia pia masharti ya ama-
ni.[d] **11** Jiji hilo likikubali ku-
fanya amani pamoja nanyi na
kuwafungulia malango yake,
watu wote waliomo humo wa-
takuwa wafanyakazi wenu wa
kazi za kulazimishwa, nao wa-
tawatumikia.[e] **12** Lakini li-
kikataa kufanya amani pamo-
ja nanyi na kupigana na-
nyi, mnapaswa kulizingira,
**13** na kwa hakika Yehova Mu-
ngu wenu atalitia mikononi
mwenu, nanyi mtamuua kwa
upanga kila mwanamume ali-
ye ndani ya jiji hilo. **14** Hata
hivyo, mtajichukulia wanawa-
ke, watoto, mifugo, na kila
kitu kilicho jijini, nyara zake
zote,[a] nanyi mtakula nyara za
maadui wenu ambazo Yehova
Mungu wenu amewapa ninyi.[b]

**15** “Hivyo ndivyo mtaka-
vyoyatendea majiji yote yali-
yo mbali sana nanyi ambayo si
majiji ya mataifa haya yaliyo
karibu. **16** Lakini katika ma-
jiji ya mataifa haya, ambayo
Yehova Mungu wenu anawa-
pa yawe urithi wenu, hampa-
swi kuacha hai kitu chocho-
te kinachopumua.[c] **17** Mna-
paswa kuwaangamiza kabisa,
Wahiti, Waamori, Wakanaani,
Waperizi, Wahivi, na Wayebu-
si,[d] kama Yehova Mungu wenu
alivyowaamuru; **18** ili wasi-
wafundishe kufuata mazoea
yao yote yenye kuchukiza wa-
nayofanyia miungu yao, na hi-
vyo kuwafanya mumtendee
dhambi Yehova Mungu wenu.[e]

**19** “Mkilizingira jiji na kuli-
teka baada ya kupigana nalo
kwa siku nyingi, hampaswi ku-
haribu miti yake kwa kuikata
ovyoovyo kwa shoka. Mnawe-
za kula matunda yake, lakini
hampaswi kuikata.[f] Je, mna-
paswa kuushambulia mti kama
mnavyomshambulia mwana-
damu? **20** Mnaweza kuhari-
bu tu mti ambao mnajua hau-
tumiwi kwa chakula. Mnawe-
za kuukata na kuutumia kuli-
zingira jiji linalopigana nanyi,
mpaka litakapoanguka.

**21** “Mtu akipatikana ame-
uawa uwanjani katika
nchi ambayo Yehova Mungu
wenu anawapa mwimiliki na
haijulikani ni nani aliyemuua,
**2** wazee na waamuzi[g] wenu
wanapaswa kwenda na kupi-
ma umbali kutoka kwenye
maiti hiyo mpaka kwenye ma-
jiji yaliyo karibu nayo. **3** Ki-
sha wazee wa jiji lililo karibu

---

**20:8** *Au “asifanye mioyo ya ndugu zake iyeyuke kama moyo wake mwenyewe.”

**SURA YA 20**
*a* Kum 24:5
*b* Amu 7:3
*c* Hes 13:33, Hes 14:1-3, Hes 32:9, Kum 1:28
*d* Yos 11:19
*e* Law 25:44, 46, Yos 9:22, 27

**Safu ya 2**
*a* 2Nya 14:13
*b* Yos 22:8
*c* Yos 6:17, Yos 10:28, Yos 11:11
*d* Kum 7:1
*e* Kut 34:15, Kum 7:4, Yos 23:12, 13, Isa 2:6, 1Ko 5:6, 1Ko 15:33
*f* Ne 9:25

**SURA YA 21**
*g* Kum 16:18

na maiti hiyo wanapaswa ku-
chukua kutoka kati ya mifu-
go ng’ombe mchanga ambaye
hajawahi kutumiwa kufanya
kazi, ambaye hajawahi kuvuta
nira, **4** na wazee wa jiji hilo
watampeleka ng’ombe huyo
mchanga kwenye bonde* li-
nalotiririka maji ambalo hali-
jalimwa wala kupandwa mbe-
gu, nao wanapaswa kumvunja
shingo ng’ombe huyo mcha-
nga humo bondeni.[a]

**5** “Nao makuhani, Walawi,
watakuja kwa sababu Yeho-
va Mungu wenu amewachagua
wamhudumie,[b] watangaze ba-
raka katika jina la Yehova.[c]
Watatangaza jinsi kila mzozo
unaohusisha ukatili unavyo-
paswa kusuluhishwa[d]. **6** Ki-
sha wazee wote wa jiji lililo ka-
ribu zaidi na maiti hiyo wa-
napaswa kunawa mikono yao[e]
juu ya ng’ombe huyo mcha-
nga ambaye alivunjwa shingo
bondeni, **7** nao wanapaswa
kutangaza hivi: ‘Mikono yetu
haikumwaga damu hii, wala
macho yetu hayakuona iki-
mwagwa. **8** Usiwahesabie
hatia hiyo watu wako Waisrae-
li, ambao uliwakomboa,[f] Ee
Yehova, nawe usiache hatia
ya damu isiyo na lawama iba-
ki miongoni mwa watu wako
Waisraeli.’[g] Nao hawatakuwa
na hatia hiyo ya damu.
**9** Kwa njia hiyo mtaondoa ha-
tia ya damu isiyo na lawama
kutoka miongoni mwenu kwa
kufanya yaliyo sawa machoni
pa Yehova.

**10** “Mkienda vitani kupiga-
na na maadui wenu na Yehova
Mungu wenu awasaidie kuwa-
shinda, nanyi mwachukue ma-
teka,[h] **11** ukiona mwanamke
mrembo miongoni mwa ma-
teka hao na kuvutiwa naye,
nawe utake kumchukua awe
mke wako, **12** unaweza ku-
mleta nyumbani mwako. Ki-
sha atanyoa kichwa chake,
atatunza kucha zake, **13** na
kuvua nguo alizokuwa amevaa
alipotekwa, naye ataishi nyu-
mbani mwako. Atamlilia baba
yake na mama yake kwa mwe-
zi mzima,[a] kisha unaweza ku-
lala naye; utakuwa mume
wake naye atakuwa mke
wako. **14** Lakini ikiwa hupe-
ndezwi naye, unapaswa ku-
mruhusu aende zake[b] mahali
popote anapotaka. Lakini hu-
wezi kumuuza upate pesa au
kumtesa, kwa kuwa umemwai-
bisha.

**15** “Ikiwa mwanamume ana
wake wawili, naye anampe-
nda mmoja zaidi ya mwenza-
ke* na wote wawili wame-
mzalia wana na mzaliwa
wa kwanza ni wa mwanamke
asiyependwa sana,[c] **16** siku
atakapowapa wanawe urithi
wake, hataruhusiwa kumte-
ndea mwana wa mwanamke
anayependwa kana kwamba
ndiye mzaliwa wake wa kwa-
nza na kumpuuza mwana wa
mwanamke asiyependwa sana,
ambaye ndiye mzaliwa wa
kwanza. **17** Anapaswa ku-
mtambua mwana wa mwana-
mke asiyependwa sana kuwa
mzaliwa wa kwanza kwa
kumpa maradufu ya kila kitu
alicho nacho, kwa sababu
mwana huyo ndiye mwanzo wa
nguvu zake za uzazi. Haki ya
mzaliwa wa kwanza ni yake.[d]

**18** “Ikiwa mtu ana mwana
ambaye ni mkaidi na mwasi
na hamtii baba yake au mama

**21:4** * Au “korongo.”

**21:15** * Tnn., “wake wawili, mmoja anayependwa na mwingine anayechukiwa.”

**SURA YA 21**
*a* Hes 35:33
*b* Kut 28:1
*c* Hes 6:23-27; 1Nya 23:13
*d* Kum 17:8, 9
*e* Zb 26:6; Mt 27:24
*f* 2Sa 7:23
*g* Isa 26:21; Yer 26:15
*h* Hes 31:9; Kum 20:13, 14

**Safu ya 2**
*a* Hes 20:29; Kum 34:8
*b* Kum 24:1
*c* Mwa 29:30, 33
*d* Mwa 25:31; 2Nya 21:3

yake,[a] nao wamejaribu kumrekebisha lakini anakataa kuwasikiliza,[b] **19** baba yake na mama yake wanapaswa kumshika na kumpeleka kwa wazee kwenye lango la jiji lake **20** na kuwaambia hivi wazee wa jiji lake: ‘Huyu mwana wetu ni mkaidi na mwasi, anakataa kututii. Ni mlafi[c] na mlevi.’[d] **21** Basi watu wote wa jiji lake watamuua kwa kumpiga mawe. Kwa hiyo ni lazima mwondoe uovu miongoni mwenu, na Waisraeli wote watasikia na kuogopa.[e]

**22** “Mtu akitenda dhambi inayostahili hukumu ya kifo, naye ameuawa,[f] na mmemtundika mtini,[g] **23** maiti yake isibaki mtini usiku kucha.[h] Badala yake, mnapaswa kuhakikisha kwamba mnaizika siku hiyohiyo, kwa sababu mtu aliyetundikwa ni kitu kilicholaaniwa na Mungu,[i] nanyi hampaswi kuichafua nchi ambayo Yehova Mungu wenu anawapa iwe urithi wenu.[j]

**22** “Ukimwona ng’ombe dume wa ndugu yako au kondoo wake akipotea njia, usimpuuze kimakusudi.[k] Unapaswa kumrudisha kwa ndugu yako. **2** Lakini ikiwa huyo ndugu yako haishi karibu nawe au humjui, unapaswa kumpeleka mnyama huyo nyumbani kwako, naye atakaa nawe mpaka ndugu yako atakapokuja kumtafuta. Kisha utamrudishia mnyama huyo.[l] **3** Unapaswa kufanya vivyo hivyo kuhusu punda wake, nguo zake, na kitu chochote utakachopata kilichopotezwa na ndugu yako. Hupaswi kukipuuza.

**4** “Ukimwona punda wa ndugu yako au ng’ombe dume wake akianguka barabarani hupaswi kumpuuza kimakusudi. Unapaswa kumsaidia kumwinua mnyama huyo.[a]

**5** “Mwanamke hapaswi kuvaa nguo za mwanamume, na mwanamume hapaswi kuvaa nguo za mwanamke. Kwa maana mtu yeyote anayefanya hivyo ni chukizo kwa Yehova Mungu wenu.

**6** “Ukipata njiani kiota cha ndege chenye makinda au mayai, iwe mtini au kwenye ardhi, naye mama amefunika makinda au kuatamia mayai, usimchukue mama pamoja na makinda yake.[b] **7** Hakikisha umemfukuza mama yao, lakini unaweza kuchukua makinda. Fanya hivyo ili mambo yakuendee vyema na uishi muda mrefu.

**8** “Ukijenga nyumba mpya, ni lazima pia ujenge ukuta kuzunguka ukingo wa paa lako,[c] ili mtu asianguke kutoka kwenye paa nawe uiletee familia yako hatia ya damu.

**9** “Usipande aina mbili za mbegu katika shamba lako la mizabibu.[d] La sivyo, mazao yote utakayopata kutokana na mbegu hizo na pia zabibu zitakuwa za mahali patakatifu.

**10** “Usilime kwa ng’ombe dume na punda pamoja.[e]

**11** “Usivae nguo zilizotengenezwa kwa kuchanganya sufu na kitani.[f]

**12** “Unapaswa kutengeneza vishada kwenye pembe nne za nguo unazovaa.[g]

**13** “Mwanamume akimchukua mke na kufanya ngono naye lakini baadaye amchukie* **14** na kudai kwamba ana mwenendo mbaya na

---

**22:13** * Au “amkatae.”

SURA YA 21
a Kut 20:12, Kum 27:16, Met 1:8, Efe 6:1
b Kum 8:5, Met 13:24, Met 19:18, Met 23:13, Ebr 12:9
c Met 28:7
d Ro 13:13, 1Ko 6:10, Efe 5:18
e Kum 13:10, 11
f Hes 25:5
g Yos 10:26, Mdo 10:39
h Yos 8:29, Yoh 19:31
i Gal 3:13
j Hes 35:34

SURA YA 22
k Kut 23:4
l Mt 7:12

Safu ya 2
a Kut 23:5, Law 19:18, Lu 10:27, Gal 6:10
b Law 22:28, Zb 145:9, Met 12:10, Mt 10:29
c 2Sa 11:2, Mdo 10:9
d Law 19:19
e Met 12:10
f Law 19:19
g Hes 15:38, Mt 23:2, 5

kumharibia sifa kwa kuse-
ma, ‘Nilimchukua mwanamke
huyu, lakini nilipofanya ngo-
no naye sikupata uthibitisho
wa kwamba yeye ni bikira,’
**15** baba na mama ya msicha-
na huyo wanapaswa kuwape-
lekea wazee walio kwenye la-
ngo la jiji uthibitisho wa kwa-
mba msichana huyo alikuwa
bikira. **16** Baba ya msicha-
na huyo atawaambia hivi
wazee hao: ‘Nilimpa mwana-
mume huyu binti yangu awe
mke wake, lakini anamchu-
kia* **17** na anadai kwamba
ana mwenendo mbaya kwa ku-
sema, “Nimegundua kwamba
binti yenu si bikira.” Sasa huu
ndio uthibitisho wa ubikira
wa binti yangu.’ Kisha wa-
tatandaza nguo hiyo mbele
ya wazee wa jiji. **18** Wazee
wa jiji[a] watamchukua mwana-
mume huyo na kumtia nidha-
mu.[b] **19** Watamtoza shekeli
100 za fedha na kumpa baba
ya msichana huyo, kwa saba-
bu mtu huyo alimharibia sifa
bikira wa Israeli,[c] naye atae-
ndelea kuwa mke wake. Maa-
damu mwanamume huyo anai-
shi, hataruhusiwa kumtaliki
msichana huyo.

**20** “Hata hivyo, ikiwa ma-
dai hayo ni ya kweli na haku-
na uthibitisho kwamba msi-
chana huyo alikuwa bikira,
**21** wanapaswa kumpeleka
msichana huyo kwenye mla-
ngo wa nyumba ya baba yake,
na wanaume wa jiji watamuua
kwa kumpiga mawe, kwa sa-
babu ametenda jambo la aibu[d]
katika Israeli kwa kufanya
uasherati* katika nyumba ya
baba yake.[e] Kwa hiyo ni lazi-
ma mwondoe uovu miongoni
mwenu.[a]

**22** “Mwanamume akipati-
kana akifanya ngono na mke
wa mwanamume mwingine, ni
lazima wote wawili wauawe
pamoja, mwanamume huyo
pamoja na mwanamke aliyefa-
nya naye ngono.[b] Kwa hiyo ni
lazima mwondoe uovu katika
Israeli.

**23** “Ikiwa bikira amechu-
mbiwa na mwanamume, kisha
mwanamume mwingine akuta-
ne naye jijini na kufanya naye
ngono, **24** mnapaswa kuwa-
leta wote wawili kwenye lango
la jiji na kuwaua kwa kuwa-
piga mawe, mtamuua msicha-
na huyo kwa sababu hakupiga
mayowe jijini na mwanamume
huyo kwa sababu alimwaibisha
mke wa mwanamume mwenza-
ke.[c] Kwa hiyo ni lazima mwo-
ndoe uovu miongoni mwenu.

**25** “Hata hivyo, ikiwa mwa-
namume huyo alimkuta uwa-
njani msichana huyo aliye-
chumbiwa na kumkamata kwa
nguvu na kufanya naye ngo-
no, mwanamume huyo ali-
yelala naye atauawa peke
yake, **26** lakini msimtendee
lolote msichana huyo. Msi-
chana huyo hajatenda dhambi
inayostahili kifo. Kisa chake
ni sawa na cha mtu anaye-
mshambulia mwenzake na ku-
muua.[d] **27** Kwa maana mwa-
namume huyo alimkuta uwa-
njani, na msichana huyo ali-
yechumbiwa akapiga mayowe,
lakini hakukuwa na mtu wa
kumwokoa.

**28** “Mwanamume akikuta-
na na bikira ambaye hajachu-
mbiwa kisha amkamate kwa
nguvu na kufanya naye ngono,
nao wagunduliwe,[e] **29** mwa-
namume aliyefanya ngono na

**22:16** *Au “anamkataa.” **22:21** *Au “ukahaba.”

SURA YA 22
a Kut 18:21, Kum 1:13, Kum 16:18
b Kum 25:2, Met 10:13, Met 19:29
c Mal 2:16
d Ebr 13:4
e Law 21:9

Safu ya 2
a Law 11:45, 1Ko 5:13
b Mwa 20:3, Kut 20:14, Law 20:10, 1Ko 6:9, 10, 1Ko 6:18
c Law 20:10, Kum 5:18, 1Th 4:3, 6, Ebr 13:4
d Mwa 4:8, Hes 35:20, 21, Yak 2:11
e Mwa 34:2, 5

msichana huyo anapaswa ku-
mpa baba ya msichana huyo
shekeli 50 za fedha, naye ata-
kuwa mke wake.[a] Kwa saba-
bu mwanamume huyo ali-
mwaibisha, hataruhusiwa ku-
mtaliki msichana huyo maisha
yake yote.
**30** “Hakuna mwanamume
anayepaswa kumwoa* mke wa
baba yake, ili asimwaibishe
baba yake.#[b]

**23** “Mwanamume yeyote
aliyehasiwa kwa kumi-
nywa mapumbu au kwa kuka-
twa uume wake hapaswi kuja
katika kutaniko la Yehova.[c]
**2** “Hakuna mwanaharamu
anayepaswa kuingia katika
kutaniko la Yehova.[d] Hata ku-
fikia kizazi cha kumi, haku-
na mzao wake yeyote anaye-
paswa kuja katika kutaniko la
Yehova.
**3** “Hakuna Mwamoni au
Mmoabu anayepaswa kuja ka-
tika kutaniko la Yehova.[e] Hata
kufikia kizazi cha kumi, ha-
kuna mzao wao yeyote anaye-
paswa kuja katika kutaniko la
Yehova, **4** kwa sababu hawa-
kuwasaidia kwa kuwapa cha-
kula na maji mlipokuwa njia-
ni kutoka Misri,[f] na kwa saba-
bu walimkodi Balaamu mwa-
na wa Beori kutoka Pethori
kule Mesopotamia ili awalaani
ninyi.[g] **5** Lakini Yehova Mu-
ngu wenu alikataa kumsikili-
za Balaamu.[h] Badala yake, Ye-
hova Mungu wenu alibadili
laana hiyo ikawa baraka kwe-
nu,[i] kwa sababu Yehova Mu-
ngu wenu aliwapenda.[j] **6** Ha-
mpaswi kamwe kuhangaikia
hali yao wala kuwasaidia ku-
pata ufanisi siku zenu zote.[k]

**22:30** *Tnn., “kumchukua.” #Tnn., “asimfunue nguo baba yake.”

SURA YA 22
a Mwa 34:11, 12; Kut 22:16
b Law 18:8; Law 20:11; Kum 27:20; 1Ko 5:1

SURA YA 23
c Law 21:18, 20; Isa 56:4, 5
d Kut 20:14; Law 20:10
e Ne 13:1, 2
f Amu 11:18
g Hes 22:6; Yos 24:9
h Hes 22:35
i Hes 23:11, 25; Hes 24:10
j Kum 7:7, 8
k 2Sa 8:2; 2Sa 12:31

Safu ya 2
a Mwa 25:25, 26; Mwa 36:1; Hes 20:14
b Mwa 46:6; Law 19:34; Zb 105:23
c 1Sa 21:5; 2Sa 11:11
d Law 15:16
e Law 15:31
f Law 26:12
g 1Pe 1:16
h Kut 22:21

**7** “Msimchukie Mwedomu,
kwa sababu yeye ni ndugu
yenu.[a]
“Msimchukie Mmisri, kwa
maana mlikuwa wakaaji wage-
ni katika nchi yao.[b] **8** Kizazi
cha tatu cha watoto wao kina-
weza kuja katika kutaniko la
Yehova.
**9** “Mnapopiga kambi ili ku-
washambulia maadui wenu,
mnapaswa kuepuka kitu
chochote kibaya.*[c] **10** Ikiwa
mwanamume ni mchafu kwa
sababu ametokwa na shahawa
usiku,[d] anapaswa kwenda nje
ya kambi, asirudi kambini.
**11** Ifikapo jioni, anapaswa
kuoga kwa maji, kisha anawe-
za kurudi kambini jua linapo-
tua.[e] **12** Mahali pa faragha*
panapaswa kutengwa nje ya
kambi, na mnapaswa kwe-
nda kujisaidia huko. **13** Kati
ya vifaa vyenu mtakuwa na ki-
jiti. Mnapochuchumaa nje,
mnapaswa kukitumia kuchi-
mba shimo na kisha kufunika
kinyesi chenu. **14** Kwa maa-
na Yehova Mungu wenu ana-
tembea katika kambi yenu[f] ili
awakomboe na kuwatia maa-
dui wenu mikononi mwenu, na
lazima kambi yenu iwe takati-
fu,[g] ili asione kitu chochote ki-
chafu ndani yenu, naye ageu-
ke na kuacha kutembea pamo-
ja nanyi.
**15** “Mtumwa akimkimbia
bwana wake na kuja kwako
usimrudishe kwa bwana wake.
**16** Anaweza kukaa pamoja
nawe mahali popote atakapo-
chagua katika mojawapo ya
majiji yenu, popote anapope-
nda. Usimtese.[h]
**17** “Binti yeyote wa Israeli
hapaswi kuwa kahaba wa he-

**23:9** *Au “kinachochafua.” **23:12** *Yaani, choo.

kaluni,[a] wala mwana yeyote
wa Israeli hapaswi kuwa ka-
haba wa hekaluni.[b] **18** Ha-
mpaswi kuleta mapato ya
mwanamke kahaba au ma-
pato* ya mwanamume kaha-
ba# katika nyumba ya Yeho-
va Mungu wenu ili kutimiza
nadhiri, kwa sababu vyote vi-
wili ni chukizo kwa Yehova
Mungu wenu.

**19** "Usimtoze riba ndugu
yako,[c] iwe ni riba ya mkopo
wa pesa, chakula, au kitu cho-
chote kinachoweza kutozwa
riba. **20** Unaweza kumtoza
riba mgeni,[d] lakini usimtoze
riba ndugu yako,[e] ili Yehova
Mungu wako akubariki katika
kazi zote utakazofanya katika
nchi mnayoenda kumiliki.[f]

**21** "Ukiweka nadhiri kwa
Yehova Mungu wako,[g] usika-
wie kuitimiza.[h] Kwa maana Ye-
hova Mungu wako kwa haki-
ka atakudai; la sivyo, utakuwa
umetenda dhambi.[i] **22** Laki-
ni usipoweka nadhiri, hutaku-
wa na hatia ya dhambi.[j]
**23** Unapaswa kutimiza mane-
no ya kinywa chako,[k] na ni la-
zima utekeleze nadhiri uliyo-
weka kwa kinywa chako mwe-
nyewe kama toleo la hiari kwa
Yehova Mungu wako.[l]

**24** "Ukiingia katika shamba
la mizabibu la jirani yako,
unaweza kula zabibu za ku-
tosha mpaka utosheke, lakini
hupaswi kutia zabibu zozote
katika chombo chako.[m]

**25** "Ukiingia katika shamba
la nafaka la jirani yako, una-
weza kukwanyua kwa mkono
wako masuke yaliyokomaa, la-
kini hupaswi kutumia mundu
kukata nafaka ya jirani yako.[n]

---

**23:18** * Au "malipo." Tnn., "bei." # Tnn., "mbwa."

SURA YA 23
a Law 19:29; Law 21:9
b 1Fa 14:24; 2Fa 23:7
c Kut 22:25; Law 25:36, 37; Ne 5:10; Zb 15:5
d Kum 15:6
e Met 28:8
f Kum 15:4; Kum 15:7, 10; Met 19:17; Lu 6:34, 35
g Amu 11:30, 31; 1Sa 1:11
h Yon 2:9
i Mhu 5:4, 6
j Mhu 5:5
k Hes 30:2; Zb 15:4; Met 20:25
l Amu 11:35; 1Sa 14:24; Mt 5:33
m Mt 6:11; Ro 13:10
n Mt 12:1; Lu 6:1

Safu ya 2

SURA YA 24
a Mt 5:31, 32; Mk 10:4, 11
b Mal 2:16; Mt 1:19; Mt 19:3-8
c Law 21:7
d Kum 20:7; Met 5:18; Mhu 9:9
e Kut 22:26, 27
f Mwa 37:28; Mwa 40:15
g Kut 21:16

**24** "Mwanamume akimwoa
mwanamke lakini hape-
ndezwi naye kwa sababu
ameona jambo fulani lisilofaa
kwake, ni lazima amwandikie
mwanamke huyo cheti cha ta-
laka,[a] ampe, na kumruhusu
aondoke nyumbani mwake.[b]
**2** Akiondoka katika nyumba
hiyo, anaweza kwenda kuole-
wa na mwanamume mwingi-
ne.[c] **3** Mwanamume huyo wa
pili akimchukia* na kumwa-
ndikia cheti cha talaka, kisha
ampe na kumruhusu aondoke
nyumbani mwake, au mwana-
mume huyo wa pili aliyemwoa
akifa, **4** mume wake wa kwa-
nza aliyemfukuza hataruhu-
siwa kumchukua tena awe
mke wake baada ya mwana-
mke huyo kutiwa unajisi, kwa
maana jambo hilo ni chukizo
kwa Yehova. Hampaswi kule-
ta dhambi katika nchi ambayo
Yehova Mungu wenu anawapa
kuwa urithi.

**5** "Mwanamume aliyeoa ka-
ribuni hapaswi kutumikia je-
shini wala kupewa majukumu
mengine yoyote. Anapaswa
kuwa huru kwa mwaka mmoja
na kubaki nyumbani ili amfu-
rahishe mke wake.[d]

**6** "Hakuna mtu anayepaswa
kuchukua jiwe la chini la ku-
sagia au jiwe la juu kuwa dha-
mana kwa ajili ya mkopo,*[e]
kwa sababu kufanya hivyo ni
sawa na kuchukua riziki ya#
mtu kuwa dhamana.

**7** "Ikiwa mtu atapatikana
akiwa amemteka nyara ndu-
gu yake Mwisraeli, naye ame-
mtesa na kumuuza,[f] mteka-
ji nyara huyo lazima auawe.[g]

---

**24:3** * Au "akimkataa." **24:6** * Au "reha-
ni." # Au "kuchukua uhai wa; kuchukua
nafsi ya."

Mnapaswa kuondoa uovu miongoni mwenu.[a]

**8** “Ikiwa ugonjwa wa ukoma* umetokea na kuenea, muwe waangalifu sana kufanya mambo yote ambayo makuhani Walawi watawaagiza mfanye.[b] Muwe waangalifu kufanya kama tu nilivyowaamuru. **9** Kumbukeni jinsi Yehova Mungu wenu alivyomtendea Miriamu mlipokuwa njiani kutoka Misri.[c]

**10** “Ukimkopesha jirani yako kitu chochote,[d] hupaswi kuingia nyumbani mwake ili kuchukua kitu anachotoa kuwa dhamana. **11** Unapaswa kusimama nje, na mtu huyo uliyemkopesha anapaswa kukuletea nje kitu anachotoa kuwa dhamana. **12** Na ikiwa mtu huyo ni maskini, hupaswi kulala na kitu alichokupa kuwa dhamana.[e] **13** Unapaswa kufanya yote uwezayo kumrudishia kitu alichokupa kuwa dhamana baada tu ya jua kutua, naye atakuwa na vazi lake anapoenda kulala,[f] na atakubariki; nawe utakuwa mwadilifu mbele za Yehova Mungu wako.

**14** “Usimlaghai kibarua mwenye uhitaji na maskini, awe ni mmoja wa ndugu zako au ni mkaaji mgeni katika nchi yenu, ndani ya majiji* yenu.[g] **15** Unapaswa kumpa mshahara wake siku hiyohiyo,[h] kabla ya jua kutua, kwa sababu ana uhitaji na uhai wake unategemea* mshahara wake. Usipofanya hivyo, atamlilia Yehova, nawe utakuwa na hatia ya dhambi.[a]

**16** “Akina baba hawapaswi kuuawa kwa sababu ya dhambi za wana wao, na wana hawapaswi kuuawa kwa sababu ya dhambi za baba zao.[b] Mtu anapaswa kuuawa kwa sababu ya dhambi yake mwenyewe.[c]

**17** “Usipotoshe hukumu ya mkaaji mgeni au ya yatima,[d] nawe hupaswi kuchukua vazi la mjane kuwa dhamana ya mkopo.*[e] **18** Kumbukeni kwamba mlikuwa watumwa nchini Misri, na Yehova Mungu wenu akawakomboa kutoka huko.[f] Ndiyo sababu ninawaamuru mfanye hivyo.

**19** “Unapovuna mavuno yako shambani na kusahau tita shambani, usirudi kulichukua. Linapaswa kuachwa kwa ajili ya mkaaji mgeni, yatima, na mjane,[g] ili Yehova Mungu wako akubariki katika kila jambo unalofanya.[h]

**20** “Unapoupiga mzeituni ili kuangusha zeituni, hupaswi kurudia kufanya hivyo kwenye matawi yake. Matunda yanayobaki utamwachia mkaaji mgeni, yatima, na mjane.[i]

**21** “Unapokusanya zabibu katika shamba lako la mizabibu, hupaswi kurudi kukusanya zabibu zilizobaki. Unapaswa kumwachia mkaaji mgeni, yatima, na mjane. **22** Kumbukeni kwamba mlikuwa watumwa nchini Misri. Ndiyo sababu ninawaamuru mfanye hivyo.

---

**24:8** *Neno la Kiebrania linalotafsiriwa “ukoma” lina maana pana na linaweza kutia ndani magonjwa mbalimbali ya ngozi yanayoambukiza. Linaweza pia kutia ndani maambukizi fulani yaliyopatikana kwenye nguo na nyumba. **24:14** *Tnn., “malango.”

**24:15** *Au “nafsi yake inategemea.”
**24:17** *Au “rehani.”

---

SURA YA 24
a Kum 19:18, 19; Kum 21:20, 21
b Law 13:2, 15; Mk 1:44; Lu 17:14
c Hes 12:10, 15
d Kum 15:7, 8; Met 3:27
e Ayu 24:9, 10
f Kut 22:26, 27
g Law 25:39, 43; Met 14:31
h Law 19:13; Yer 22:13; Mt 20:8

Safu ya 2
a Met 22:22, 23; Yak 5:4
b 2Nya 25:3, 4
c Eze 18:20
d Kut 22:21, 22
e Kut 22:26, 27
f Kum 5:15
g Law 19:9; Law 23:22; Ru 2:16; Zb 41:1
h Kum 15:7, 10; Met 11:24; Met 19:17; Lu 6:38; 2Ko 9:6; 1Yo 3:17
i Law 19:10; Kum 26:13

**25** “Watu wakizozana, wa-
naweza kwenda kuwao-
na waamuzi,[a] nao wataamua
kesi yao na kumtangaza mtu
asiye na hatia kuwa mwadi-
lifu na aliye na hatia kuwa
mwovu.[b] **2** Ikiwa mtu mwovu
anastahili kupigwa viboko,[c]
mwamuzi atamwagiza alale
chini kifudifudi, na mtu huyo
atapigwa viboko mbele yake.
Idadi ya viboko inapaswa
kulingana na uovu aliotenda.
**3** Anaweza kumpiga kufikia
viboko 40,[d] lakini asizidishe.
Akiendelea kumpiga viboko
zaidi, ndugu yenu ataaibika
machoni penu.

**4** “Hupaswi kumfunga ki-
nywa ng’ombe dume anapo-
pura nafaka.[e]

**5** “Ikiwa ndugu wanaishi
pamoja na mmoja wao afe bila
mwana, mke wa yule aliyekufa
hapaswi kuolewa na mwana-
mume mwingine nje ya ukoo
huo. Ndugu ya mume wake
anapaswa kwenda kwake,
amchukue awe mke wake, na
kufunga naye ndoa ya ndu-
gu mkwe.[f] **6** Mtoto wa kwa-
nza atakayemzaa ataendeleza
jina la ndugu yake aliyekufa,[g]
ili jina lake lisifutiliwe mbali
kutoka Israeli.[h]

**7** “Sasa ikiwa mwanamume
huyo hataki kumwoa mjane
wa ndugu yake, mjane huyo
anapaswa kwenda kwa wazee
kwenye lango la jiji na kuwaa-
mbia, ‘Ndugu ya mume wa-
ngu amekataa kuhifadhi jina
la ndugu yake katika Israeli.
Amekataa kufunga nami ndoa
ya ndugu mkwe.’ **8** Ni lazi-
ma wazee wa jiji lake wamwi-
te na kuzungumza naye. Iki-
wa atasisitiza hivi: ‘Sitaki ku-
mwoa,’ **9** basi mjane wa ndu-
gu yake atamkaribia mbele ya
wazee, atamvua mwanamume
huyo kiatu,[a] kisha amtemee
mate usoni na kusema, ‘Hi-
vyo ndivyo anavyopaswa ku-
tendewa mwanamume amba-
ye hatajenga familia ya ndugu
yake.’ **10** Kisha, jina la fami-
lia* yake katika Israeli litaku-
wa ‘Familia# ya mtu aliyevuli-
wa kiatu.’

**11** “Wanaume wawili wa-
kipigana na mke wa mmo-
ja wao aingilie kati ili ku-
mlinda mume wake asipi-
gwe, naye aunyooshe mkono
wake na kumkamata sehemu
za siri mwanamume anaye-
pigana na mume wake, **12** ni
lazima mumkate mkono mwa-
namke huyo. Hampaswi* ku-
mhurumia.

**13** “Hupaswi kuwa na aina
mbili za mawe ya mizani
katika mfuko wako,[b] jiwe
kubwa na dogo. **14** Hupaswi
kuwa na aina mbili za vyo-
mbo vya kupimia*[c] nyumba-
ni mwako, kikubwa na kidogo.
**15** Unapaswa kuwa na mawe
ya kupimia yaliyo sahihi na
ya haki na kipimo kilicho sa-
hihi na cha haki, ili uendelee
kuishi kwa muda mrefu kati-
ka nchi ambayo Yehova Mu-
ngu wenu anawapa.[d] **16** Kwa
maana kila mtu asiyetenda
haki ambaye anafanya mambo
hayo ni chukizo kwa Yehova
Mungu wenu.[e]

**17** “Kumbukeni yale amba-
yo Waamaleki waliwatendea
mlipokuwa njiani kutoka Mis-
ri,[f] **18** jinsi walivyokutana
nanyi njiani na kuwashambu-
lia wale wote waliokuwa wa-
kijikokota nyuma mlipokuwa

---

**SURA YA 25**
*a* Kum 16:18; Kum 17:8, 9; Kum 19:16, 17
*b* Kut 23:6; 2Nya 19:6; Met 17:15; Met 31:9
*c* Met 10:13; Met 20:30; Met 26:3; Lu 12:48; Ebr 2:2
*d* 2Ko 11:24
*e* Met 12:10; 1Ko 9:9; 1Ti 5:18
*f* Mwa 38:7, 8; Ru 4:5; Mk 12:19
*g* Mwa 38:9; Ru 4:10, 17
*h* Hes 27:1, 4

**Safu ya 2**
*a* Ru 4:7
*b* Met 11:1; Met 20:10; Mik 6:11
*c* Law 19:36
*d* Kum 4:40
*e* Law 19:35
*f* Kut 17:8; Hes 24:20

---

**25:10** * Au “jina la nyumba.” Tnn., “jina lake.” # Tnn., “Nyumba.” **25:12** * Tnn., “Jicho lenu halipaswi.” **25:14** * Tnn., “efa na efa.” Angalia Nyongeza B14.

mmechoka na kuishiwa ngu-
vu. Hawakumwogopa Mungu.
**19** Yehova Mungu wenu ata-
kapokuwa amewapumzisha
kutokana na maadui wenu
wote wanaowazunguka kati-
ka nchi ambayo Yehova Mu-
ngu wenu anawapa kuwa uri-
thi ili mwimiliki,[a] mnapaswa
kuwaangamiza kabisa Waama-
leki ili wasikumbukwe tena
chini ya mbingu.[b] Msisahau
jambo hilo.

**26** “Mwishowe mtakapoi-
ngia katika nchi amba-
yo Yehova Mungu wenu ana-
wapa kuwa urithi wenu, nanyi
mmeimiliki na mnaishi nda-
ni yake, **2** mtachukua baa-
dhi ya mavuno ya kwanza ya
mazao* yote ya ardhi, mtaka-
yokusanya katika nchi yenu
ambayo Yehova Mungu wenu
anawapa, na kuyatia katika ki-
kapu na kwenda mahali amba-
po Yehova Mungu wenu ata-
chagua jina lake likae hapo.[c]
**3** Mtaenda kwa kuhani ata-
kayekuwa akihudumu waka-
ti huo na kumwambia, ‘Leo
nimekuja kumjulisha Yehova
Mungu wako kwamba nimei-
ngia katika nchi ambayo Ye-
hova aliwaapia mababu zetu
kwamba atatupa sisi.’[d]

**4** “Kisha kuhani atachukua
kikapu hicho kutoka mkono-
ni mwako na kukiweka mbele
ya madhabahu ya Yehova Mu-
ngu wako. **5** Halafu utata-
ngaza hivi mbele za Yehova
Mungu wako: ‘Baba yangu ali-
kuwa Mwaramu aliyekuwa aki-
tangatanga,*[e] akashuka kwe-
nda Misri[f] na kukaa huko aki-
wa mgeni, akiwa na watu wa-
chache wa familia yake.[g]
Lakini huko akawa taifa ku-
bwa, lenye nguvu na lenye
watu wengi.[a] **6** Na Wamisri
wakatutesa na kutukandami-
za na kututumikisha kikati-
li.[b] **7** Basi tukaanza kumli-
lia Yehova, Mungu wa maba-
bu zetu, naye Yehova akasikia
sauti yetu na kutazama mate-
so yetu na taabu yetu na ku-
kandamizwa kwetu.[c] **8** Mwi-
showe Yehova akatutoa Mis-
ri kwa mkono wenye nguvu
na mkono ulionyooshwa[d] na
kwa matendo yanayotisha na
kwa ishara na miujiza.[e] **9** Ki-
sha akatuleta mahali hapa na
kutupatia nchi hii, nchi ina-
yotiririka maziwa na asali.[f]
**10** Sasa nimeleta mavuno ya
kwanza ya mazao ya ardhi
ambayo Yehova amenipa.’[g]

“Ni lazima ukiweke kikapu
hicho mbele za Yehova Mungu
wako na kuinama mbele za
Yehova Mungu wako. **11** Ki-
sha utashangilia kwa sababu
ya vitu vyote vyema ambavyo
Yehova Mungu wako amekupa
wewe na nyumba yako, wewe
na Mlawi na mkaaji mgeni ali-
ye miongoni mwenu.[h]

**12** “Baada ya kutoa sehemu
yote ya kumi[i] ya mazao yako
katika mwaka wa tatu, mwaka
wa sehemu ya kumi, utampa
sehemu hiyo Mlawi, mkaaji
mgeni, yatima, na mjane, nao
watakula na kushiba katika
majiji*[j] yenu. **13** Kisha uta-
sema hivi mbele za Yehova
Mungu wako: ‘Nimeondoa se-
hemu takatifu kutoka katika
nyumba yangu na kumpa Mla-
wi, mkaaji mgeni, yatima, na
mjane,[k] kama ulivyoniamuru.
Sijavunja wala kupuuza amri
zako. **14** Sikuila nikiombole-

**26:2** * Tnn., “matunda.” **26:5** * Au labda, “akiangamia.”

**26:12** * Tnn., “malango.”

**SURA YA 25**
*a* Yos 22:4
*b* Kut 17:14, 1Sa 14:47, 48, 1Sa 15:1-3, 1Nya 4:42, 43

**SURA YA 26**
*c* Kut 23:19, Law 23:10, Hes 18:8, 12, 2Nya 6:6, 2Nya 31:5, Met 3:9
*d* Mwa 17:1, 8, Mwa 26:3
*e* Mwa 28:5, Ho 12:12
*f* Mwa 46:3, Mdo 7:15
*g* Mwa 46:27

**Safu ya 2**
*a* Kut 1:7, Kum 10:22, Zb 105:24
*b* Kut 1:11
*c* Kut 3:9, Kut 4:31, Mdo 7:34
*d* Kut 6:6
*e* Kut 7:3, Kum 4:33, 34
*f* Kut 3:8, Kum 8:7, 8, Eze 20:6
*g* Kum 26:2
*h* Kum 12:7, Kum 16:14
*i* Kum 12:5, 6, Kum 14:22
*j* Kum 14:28, 29, Met 14:21, 1Yo 3:17
*k* Yak 1:27

za wala kutoa kisehemu cho-
chote nikiwa mchafu au kutoa
kisehemu chochote kwa ajili
ya wafu. Nimetii sauti ya Ye-
hova Mungu wangu na kufa-
nya mambo yote uliyoniamu-
ru. **15** Sasa tazama chini ku-
toka katika makao yako
matakatifu, mbinguni, na ku-
wabariki watu wako Waisraeli
na nchi ambayo umetupatia,[a]
kama ulivyowaapia mababu
zetu,[b] nchi inayotiririka mazi-
wa na asali.’[c]

**16** “Siku ya leo Yehova Mu-
ngu wako anakuamuru uteke-
leze masharti haya na sheria
hizi.* Ni lazima uzishike na
kuzitekeleza kwa moyo wako
wote[d] na nafsi# yako yote.
**17** Leo Yehova amewatanga-
zia kwamba atakuwa Mu-
ngu wenu mnapotembea kati-
ka njia zake na kushika ma-
sharti yake,[e] amri zake,[f] na
sheria zake,*[g] na mnaposiki-
liza sauti yake. **18** Na leo
mmemtangazia Yehova kwa-
mba mtakuwa watu wake, mali
yake ya pekee,*[h] kama alivyo-
waahidi, na kwamba mtashika
amri zake zote **19** na kwa-
mba atawakweza juu ya ma-
taifa mengine yote ambayo
ameyatokeza,[i] akiwapa sifa na
umaarufu na utukufu mna-
pothibitisha kwamba ninyi ni
taifa takatifu kwa Yehova Mu-
ngu wenu,[j] kama alivyoahidi.”

**27** Kisha Musa pamoja na
wazee wa Israeli waka-
waamuru watu hivi: “Shi-
keni kila amri ninayowapa
leo. **2** Na siku mtakayovuka
Yordani kuingia katika nchi
ambayo Yehova Mungu wenu
anawapa, mtapanga mawe
makubwa na kuyapaka cho-
kaa.*[a] **3** Kisha mwandike juu
yake maneno yote ya Sheria
hii mtakapokuwa mmevuka,
ili muweze kuingia katika nchi
ambayo Yehova Mungu wenu
anawapa, nchi inayotiririka
maziwa na asali, kama Yeho-
va Mungu wa mababu zenu ali-
vyowaahidi.[b] **4** Mtakapoku-
wa mmevuka Yordani, mna-
paswa kupanga mawe hayo
kwenye Mlima Ebali[c] na kuya-
paka chokaa,* kama ninavyo-
waamuru leo. **5** Pia mtamje-
ngea Yehova Mungu wenu ma-
dhabahu huko, madhabahu
ya mawe. Msitumie vifaa vya
chuma kuijenga.[d] **6** Mnapa-
swa kuijenga madhabahu
ya Yehova Mungu wenu kwa
mawe ambayo hayajachongwa
na kumtolea Yehova Mungu
wenu dhabihu za kutekete-
zwa juu yake. **7** Mtatoa dha-
bihu za ushirika[e] na kuzila
mahali hapo,[f] nanyi mtasha-
ngilia mbele za Yehova Mungu
wenu.[g] **8** Andikeni waziwazi
maneno yote ya Sheria hii juu
ya mawe hayo.”[h]

**9** Kisha Musa na makuhani
Walawi wakawaambia hivi Wa-
israeli wote: “Nyamazeni, msi-
kilize, enyi Waisraeli. Siku ya
leo mmekuwa watu wa Yehova
Mungu wenu.[i] **10** Ni lazima
msikilize sauti ya Yehova Mu-
ngu wenu na kutekeleza amri
zake[j] na masharti yake, nina-
yowaamuru leo.”

**11** Siku hiyo Musa akawaa-
muru watu hivi: **12** “Makabi-
la yafuatayo yatasimama kwe-
nye Mlima Gerizimu[k] ili ku-
wabariki watu mtakapokuwa

---

**26:16** *Tnn., “maamuzi haya ya hukumu.” #Angalia Kamusi, uku. 2012. **26:17** *Tnn., “maamuzi yake ya hukumu.” **26:18** *Au “mali yake anayothamini sana.”

**27:2, 4** *Au “kuyapiga lipu.”

**SURA YA 26**
*a* Kut 23:25
*b* Mwa 15:18; Mwa 26:3
*c* Kum 8:7, 8
*d* Kum 6:6; Kum 11:1; Zb 119:34; 1Yo 5:3
*e* Law 26:46
*f* Mhu 12:13
*g* Law 19:37
*h* Kum 14:2; Kum 29:10-13
*i* Kum 4:8
*j* Kum 7:6; Kum 28:1, 9

Safu ya 2

**SURA YA 27**
*a* Yos 8:30-32
*b* Hes 13:26, 27
*c* Kum 11:29
*d* Kut 20:25
*e* Law 3:1
*f* Law 7:15
*g* Kum 12:7
*h* Kut 24:12
*i* Kut 19:5; Kum 26:18
*j* 1Fa 2:3; Mt 19:17; 1Yo 5:3
*k* Kum 11:29

mmevuka Yordani: Simeoni,
Lawi, Yuda, Isakari, Yosefu,
na Benjamini. **13** Na makabi-
la yafuatayo yatasimama kwe-
nye Mlima Ebali[a] ili kutanga-
za laana: Rubeni, Gadi, Ashe-
ri, Zabuloni, Dani, na Naftali.
**14** Na Walawi watamwambia
hivi kila Mwisraeli kwa sauti
kubwa:[b]

**15** "'Amelaaniwa mtu ana-
yetengeneza sanamu ya ku-
chongwa[c] au sanamu ya chu-
ma,*[d] kitu kinachomchukiza
Yehova,[e] kilichotengenezwa
na mikono ya fundi,# na amba-
ye amekificha.' (Na watu wote
watasema, 'Amina!'△)

**16** "'Amelaaniwa mtu ana-
yemdharau baba yake au
mama yake.'[f] (Na watu wote
watasema, 'Amina!')

**17** "'Amelaaniwa mtu ana-
yesogeza alama ya mpaka wa
jirani yake.'[g] (Na watu wote
watasema, 'Amina!')

**18** "'Amelaaniwa mtu ana-
yemfanya kipofu apotee njia.'[h]
(Na watu wote watasema,
'Amina!')

**19** "'Amelaaniwa mtu ana-
yepotosha haki[i] ya mkaaji
mgeni, yatima, au mjane.'[j]
(Na watu wote watasema,
'Amina!')

**20** "'Amelaaniwa mtu ana-
yefanya ngono na mke wa
baba yake, kwa sababu ame-
mwaibisha baba yake.'*[k]
(Na watu wote watasema,
'Amina!')

**21** "'Amelaaniwa mtu ana-
yefanya ngono na mnyama ye-
yote.'[l] (Na watu wote watase-
ma, 'Amina!')

**22** "'Amelaaniwa mtu ana-
yefanya ngono na dada yake,
binti ya baba yake au binti ya
mama yake.'[a] (Na watu wote
watasema, 'Amina!')

**23** "'Amelaaniwa mtu ana-
yefanya ngono na mama
mkwe wake.'[b] (Na watu wote
watasema, 'Amina!')

**24** "'Amelaaniwa mtu ana-
yemvizia na kumuua jirani
yake.'[c] (Na watu wote watase-
ma, 'Amina!')

**25** "'Amelaaniwa mtu ana-
yekubali rushwa ili amuue
mtu asiye na hatia.'[d] (Na watu
wote watasema, 'Amina!')

**26** "'Amelaaniwa mtu amba-
ye hataunga mkono maneno
haya ya Sheria kwa kuyateke-
leza.'[e] (Na watu wote watase-
ma, 'Amina!')

**28** "Nanyi kwa hakika
mkiisikiliza sauti ya Ye-
hova Mungu wenu kwa kuwa
waangalifu kutenda amri zake
zote ninazowaamuru leo, kwa
hakika Yehova Mungu wenu
atawakweza juu ya matai-
fa mengine yote ya dunia.[f]
**2** Baraka hizi zote zitawajia
na kuwatangulia,[g] kwa sababu
mnaendelea kuisikiliza sauti
ya Yehova Mungu wenu:

**3** "Mtabarikiwa jijini na
mtabarikiwa shambani.[h]

**4** "Watoto wenu*[i] watabari-
kiwa na pia mazao ya ardhi
yenu na watoto wa mifugo
yenu, ng'ombe wenu wacha-
nga na wanakondoo wenu.[j]

**5** "Kikapu chenu[k] na bakuli
lenu la kukandia litabarikiwa.[l]

**6** "Mtabarikiwa mnapoingia
ndani, na mtabarikiwa mna-
potoka nje.

**7** "Yehova atafanya maa-
dui wanaowashambulia wa-

SURA YA 27
a Yos 8:33
b Kum 33:10
c Kut 20:4; Kum 4:15, 16; Isa 44:9
d Kut 34:17; Law 19:4
e Kum 7:25; Kum 29:17
f Kut 20:12; Kum 21:18-21; Met 20:20; Met 30:17; Mt 15:4
g Kum 19:14; Met 23:10
h Law 19:14
i Kum 16:20; Met 17:23; Mik 3:11
j Kut 22:21, 22; Kum 10:17, 18; Mal 3:5; Yak 1:27
k Law 18:8; 1Ko 5:1
l Kut 22:19; Law 18:23; Law 20:15

Safu ya 2
a Law 18:9; Law 20:17
b Law 18:17; Law 20:14
c Kut 20:13; Kut 21:12; Hes 35:31
d Mt 27:3, 4
e Kum 28:15; Gal 3:10

SURA YA 28
f Kum 26:18, 19
g Law 26:3, 4; Met 10:22; Isa 1:19
h Kum 11:14
i Law 26:9; Zb 127:3; Zb 128:3
j Kum 7:13
k Kum 26:2
l Kut 23:25

**27:15** * Au "sanamu ya kuyeyushwa." # Au "fundi wa mbao na chuma." △ Au "Na iwe hivyo!" **27:20** * Tnn., "amemfunua nguo baba yake."

**28:4** * Tnn., "Wazao wa tumbo lenu."

shindwe mbele yenu.[a] Wata-
washambulia kutoka upande
mmoja, lakini watawakimbia
wakielekea pande saba to-
fauti.[b] **8** Yehova atawaagizia
baraka katika maghala yenu[c]
na katika kila kazi mnayofa-
nya, na kwa hakika atawabari-
ki katika nchi ambayo Yehova
Mungu wenu anawapa. **9** Ye-
hova atawafanya kuwa taifa
lake takatifu,[d] kama alivyo-
waapia,[e] kwa sababu mnae-
ndelea kushika amri za Yeho-
va Mungu wenu na kutembea
katika njia zake. **10** Matai-
fa yote duniani yatalazimika
kuona kwamba mmeitwa kwa
jina la Yehova,[f] nayo yatawao-
gopa ninyi.[g]

**11** "Yehova atawafanya muwe
na watoto wengi sana na mi-
fugo mingi sana na mazao me-
ngi sana[h] katika nchi amba-
yo Yehova aliwaapia mababu
zenu kwamba atawapa ninyi.[i]
**12** Yehova atawafungulia
ghala lake zuri, mbingu, ili
mvua inyeshe juu ya nchi
yenu katika majira yake[j] na
kubariki kila jambo mnalo-
fanya. Mtayakopesha mataifa
mengi, lakini ninyi wenyewe
hamtahitaji kukopa.[k] **13** Ye-
hova atawafanya kuwa kichwa
wala si mkia; nanyi mtakuwa
juu[l] wala si chini, mkiendelea
kutii amri za Yehova Mungu
wenu ninazowaamuru leo mzi-
shike na kuzitenda. **14** Msi-
kengeuke kutoka katika mane-
no yote ninayowaamuru ninyi
leo, na kwenda kulia au ku-
shoto,[m] kwa kufuata miungu
mingine ili kuiabudu.[n]

**15** "Lakini msipoisikiliza
sauti ya Yehova Mungu wenu
kwa kuwa waangalifu kute-
nda amri zake zote na sheria
zake ninazowaamuru leo, laa-
na hizi zote zitawajia na kuwa-
tangulia:[a]

**16** "Mtalaaniwa jijini na
mtalaaniwa shambani.[b]

**17** "Kikapu chenu[c] na ba-
kuli lenu la kukandia[d] vita-
laaniwa.

**18** "Watoto wenu*[e] na ma-
zao ya ardhi yenu na ng'ombe
wenu wachanga na wanako-
ndoo wenu watalaaniwa.[f]

**19** "Mtalaaniwa mnapoi-
ngia ndani na mtalaaniwa
mnapotoka nje.

**20** "Yehova atawaletea laa-
na, vurugu na adhabu kati-
ka kila kazi mnayofanya
mpaka mtakapoangamizwa
na kutoweka upesi, kwa sa-
babu ya mazoea yenu maovu
na kuniacha mimi.[g] **21** Yeho-
va atafanya magonjwa yawaa-
ndame mpaka atakapokuwa
amewaangamiza kutoka ka-
tika nchi mnayoenda kui-
miliki.[h] **22** Yehova atawapi-
ga kwa kifua kikuu, homa
kali,[i] mwasho, joto la homa,
upanga,[j] upepo unaocho-
ma, na kuvu;[k] navyo vitawaa-
ndama mpaka mtakapoanga-
mia. **23** Anga lililo juu ya vi-
chwa vyenu litakuwa shaba,
na dunia iliyo chini yenu ita-
kuwa chuma.[l] **24** Yehova ata-
fanya mvua ya nchi yenu iwe
ungaunga na mavumbi amba-
yo yatawanyeshea kutoka mbi-
nguni mpaka mtakapoanga-
mia kabisa. **25** Yehova ata-
fanya mshindwe mbele ya
maadui wenu.[m] Mtawashambu-
lia kutoka upande mmoja, laki-
ni mtawakimbia mkielekea pa-
nde saba tofauti; nanyi mtaku-
wa kitu cha kutisha kwa falme
zote za dunia.[n] **26** Na maiti

---

**28:18** * Tnn., "Wazao wa tumbo lenu."

---

SURA YA 28
- *a* Kum 32:30; Yos 10:11
- *b* Kum 7:23; 2Nya 14:13
- *c* Law 26:10; Met 3:9, 10; Mal 3:10
- *d* Kum 7:6
- *e* Kut 19:6
- *f* Isa 43:10; Da 9:19; Mdo 15:17
- *g* Hes 22:3; Kum 11:25; Yos 5:1
- *h* Kum 30:9; Zb 65:9
- *i* Mwa 15:18
- *j* Law 26:4; Kum 11:14
- *k* Kum 15:6
- *l* 1Fa 4:21
- *m* Kum 5:32; Yos 1:7; Isa 30:21
- *n* Law 19:4

Safu ya 2
- *a* Law 26:16, 17; Da 9:11
- *b* 1Fa 17:1
- *c* Kum 26:2
- *d* Law 26:26
- *e* Omb 2:11, 19; Omb 4:10
- *f* Law 26:20, 22
- *g* Yos 23:16
- *h* Law 26:25; Yer 24:10
- *i* Law 26:16
- *j* Law 26:33
- *k* Amo 4:9
- *l* Law 26:19; Kum 11:17; 1Fa 17:1
- *m* Law 26:14, 17; 1Sa 4:10
- *n* Yer 29:18; Lu 21:24

zenu zitakuwa chakula kwa
kila ndege wa angani na mnya-
ma wa ardhini, na hakuna mtu
atakayewafukuza.[a]

**27** “Yehova atawapiga kwa
majipu ya Misri, bawasiri,
ukurutu, na upele wa ngozi,
nanyi hamtaweza kupona ma-
gonjwa hayo. **28** Yehova ata-
waletea kichaa na upofu[b] na
kuwafanya mchanganyikiwe.*
**29** Mtapapasa-papasa waka-
ti wa adhuhuri, kama kipofu
anavyopapasa-papasa gizani,[c]
nanyi hamtafanikiwa katika
jambo lolote mnalofanya; na
watu watawalaghai na kuwa-
nyang’anya vitu vyenu daima,
na hakuna atakayewaokoa.[d]
**30** Utamchumbia mwanamke,
lakini mwanamume mwingine
atambaka. Utajenga nyumba,
lakini hutaishi ndani yake.[e]
Utapanda shamba la mizabi-
bu, lakini hutaanza kula ma-
tunda yake.[f] **31** Ng’ombe
dume wako atachinjwa mbe-
le ya macho yako, lakini huta-
kula nyama yake. Punda wako
ataibwa mbele ya macho yako,
lakini hatarudishwa. Maadui
wako watapewa kondoo wako,
lakini hakuna atakayekusai-
dia. **32** Watu wengine wata-
pewa wana wako na mabinti
wako[g] huku ukitazama, na si-
kuzote utatamani kuwaona,
lakini mikono yako haitakuwa
na nguvu za kufanya chocho-
te. **33** Mavuno ya ardhi yako
na mazao yako yote yatali-
wa na watu usiowajua,[h] na si-
kuzote watu watawalaghai na
kuwakandamiza. **34** Mtashi-
kwa na kichaa kwa sababu ya
mambo mtakayoona kwa ma-
cho yenu.

**35** “Yehova atayapiga ma-
goti yenu na miguu yenu kwa
majipu yenye maumivu makali
na yasiyopona, kuanzia nyayo
za miguu yenu mpaka utosini.
**36** Yehova atawapeleka ninyi
na mfalme mliyemchagua awe
juu yenu, kwenye taifa amba-
lo ninyi hamlijui wala mababu
zenu hawakulijua,[a] na huko
mtaabudu miungu mingine,
miungu ya miti na ya mawe.[b]
**37** Nanyi mtakuwa kitu cha
kutisha na cha kudharauli-
wa,* na kitu cha kudhihakiwa
miongoni mwa mataifa yote
ambako Yehova atawapeleka.[c]

**38** “Mtapanda mbegu nyingi
shambani, lakini mtavuna ma-
zao machache,[d] kwa sababu
nzige watayala. **39** Mtapanda
na kupalilia mashamba ya mi-
zabibu, lakini hamtakunywa
divai kamwe wala kukusanya
zabibu zozote,[e] kwa sababu
kiwavi atazila. **40** Mtakuwa
na mizeituni katika eneo lenu
lote, lakini hamtajipaka mafu-
ta yoyote, kwa sababu zeituni
zenu zitaanguka. **41** Mtazaa
wana na mabinti, lakini hawa-
taendelea kuwa wenu, kwa sa-
babu watapelekwa utekwani.[f]
**42** Makundi ya wadudu* yata-
vamia miti yenu yote na ma-
zao ya ardhi yenu. **43** Mkaaji
mgeni aliye miongoni
mwenu ataendelea kupanda
juu yenu zaidi na zaidi, huku
ninyi mkiendelea kushuka chi-
ni zaidi na zaidi. **44** Atawa-
kopesha, lakini ninyi hamta-
mkopesha.[g] Atakuwa kichwa,
lakini ninyi mtakuwa mkia.[h]

**45** “Laana hizi zote[i] hakika
zitawajia na kuwafuatia na ku-
watangulia mpaka mtakapoku-
wa mmeangamizwa,[j] kwa sa-
babu hamkuisikiliza sauti ya

---

**28:28** *Au “mvurugike moyoni.”

**28:37** *Tnn., “methali.” **28:42** *Au “Wadudu wanaoruka.”

**SURA YA 28**

*a* Yer 7:33
*b* Kut 4:11
*c* Isa 59:10
*d* Amu 3:14, Amu 6:1-5, Ne 9:27
*e* Isa 5:9, Omb 5:2
*f* Amo 5:11, Mik 6:15
*g* 2Nya 29:9
*h* Ne 9:37, Isa 1:7

**Safu ya 2**

*a* 2Fa 17:6, 2Fa 25:7, 2Nya 33:11, 2Nya 36:5, 6
*b* Yer 16:13
*c* 1Fa 9:8, 2Nya 7:20, Yer 24:9, Yer 25:9
*d* Isa 5:10, Hag 1:6
*e* Sef 1:13
*f* 2Fa 24:14, Yer 52:15, 30
*g* Met 22:7
*h* Ezr 9:7
*i* Kum 28:15, Kum 29:27
*j* 2Fa 17:20, Yer 24:10

Yehova Mungu wenu kwa ku-
shika amri zake na sheria zake
alizowaamuru.[a] **46** Nazo zi-
taendelea kuwaandama ninyi
na wazao wenu kama ishara
na dalili ya kudumu,[b] **47** kwa
sababu hamkumtumikia Yeho-
va Mungu wenu kwa furaha na
shangwe moyoni mlipokuwa
na wingi wa kila kitu.[c] **48** Ye-
hova atawatuma maadui wenu
wawashambulie, nanyi mtawa-
tumikia[d] mkiwa na njaa[e] na
kiu na uchi na mkiwa maski-
ni kabisa.* Ataweka nira ya
chuma kwenye shingo zenu
mpaka atakapokuwa amewaa-
ngamiza.

**49** “Yehova ataleta dhidi
yenu taifa la mbali,[f] kutoka
mwisho wa dunia; litawa-
rukia kama tai,[g] taifa amba-
lo hamtaelewa lugha yake,[h]
**50** taifa lenye uso mka-
li ambalo haliwajali wazee
wala kuwahurumia vijana.[i]
**51** Watu hao watawala watoto
wa mifugo yenu na mazao ya
ardhi yenu mpaka mtakapoku-
wa mmeangamizwa. Hawata-
waachia nafaka yoyote, divai
mpya wala mafuta, ng’ombe
mchanga wala mwanakondoo
mpaka watakapokuwa wame-
waangamiza.[j] **52** Watawazi-
ngira na kuwafungia ndani ya
majiji* yenu yote, katika nchi
yenu yote, mpaka kuta zenu
ndefu na zenye ngome mna-
zozitegemea zitakapoanguka.
Naam, kwa hakika watawazi-
ngira katika majiji yenu yote,
katika nchi yenu yote ambayo
Yehova Mungu wenu amewapa
ninyi.[k] **53** Ndipo mtakapola-
zimika kuwala watoto wenu*
wenyewe, nyama ya wana
wenu na mabinti wenu[a] ambao
Yehova Mungu wenu amewa-
pa, kwa sababu ya kuzingi-
rwa kabisa na kwa sababu ya
mateso yatakayosababishwa
na adui yenu.

**54** “Hata mwanamume mpo-
le sana na aliyedekezwa mio-
ngoni mwenu hatamhurumia
ndugu yake au mke wake
mpendwa au wanawe wanao-
baki, **55** naye hatawagawia
hata kidogo nyama ya wanawe
ambayo atakula, kwa sababu
hana kitu kingine chochote
cha kula kwa sababu ya ku-
zingirwa kabisa na kwa saba-
bu ya mateso yatakayosababi-
shwa na adui yenu katika ma-
jiji yenu.[b] **56** Na mwanamke
mpole sana na aliyedekezwa
miongoni mwenu ambaye hata
hawezi kuthubutu kukanyaga
chini kwa wayo wa mguu wake
kwa sababu ya kudekezwa
sana[c] hatamhurumia mume
wake mpendwa wala mwana-
we wala binti yake, **57** wala
hata kondo la nyuma linaloto-
ka katikati ya miguu yake wala
wana anaozaa, kwa sababu
atawala kwa siri kwa sababu
ya kuzingirwa kabisa na kwa
sababu ya mateso yatakayosa-
babishwa na adui yenu katika
majiji yenu.

**58** “Ikiwa hamtashika kwa
uangalifu maneno yote ya
Sheria hii ambayo yamea-
ndikwa katika kitabu hiki[d] na
msipoliogopa jina hili tuku-
fu na lenye kuogopesha,[e] la
Yehova[f] Mungu wenu, **59** Ye-
hova atawatesa ninyi na wa-
zao wenu kwa mapigo makali
sana, mapigo makubwa yana-
yodumu,[g] na magonjwa hatari
yanayodumu. **60** Atawaletea

**28:48** * Au “bila kitu chochote.” **28:52** * Tnn., “malango.” **28:53** * Tnn., “wazao wa tumbo lenu.”

SURA YA 28
a Kum 11:26-28
b 1Ko 10:11
c Kum 12:7; Ne 9:35
d 2Nya 12:8, 9; Yer 5:19
e Yer 44:27
f Yer 6:22; Hab 1:6
g Yer 4:13; Ho 8:1
h Yer 5:15
i 2Nya 36:17; Isa 47:6; Lu 19:44
j Law 26:26; Yer 15:13
k 2Fa 17:5; 2Fa 25:1; Lu 19:43

Safu ya 2
a 2Fa 6:28; Omb 4:10; Eze 5:10
b Yer 52:6
c Omb 4:5
d Kut 24:7; Kum 31:26
e Kum 10:17; Zb 99:3
f Kut 3:15; Kut 6:3; Kut 20:2; Zb 83:18; Zb 113:3; Isa 42:8
g Law 26:21; Da 9:12

tena magonjwa yote ya Mis-
ri mliyokuwa mkiogopa, nayo
kwa hakika yatawaandama ni-
nyi. **61** Isitoshe, Yehova ata-
waletea pia kila ugonjwa
au pigo ambalo halijaandikwa
katika kitabu hiki cha She-
ria mpaka mtakapoangamia.
**62** Ingawa mmekuwa wengi
sana kama nyota za mbingu-
ni,[a] ni wachache sana miongo-
ni mwenu watakaobaki,[b] kwa
sababu hamkuisikiliza sauti
ya Yehova Mungu wenu.

**63** “Na kama Yehova alivyo-
pendezwa wakati mmoja ku-
wafanikisha na kuwafanya
mwongezeke, ndivyo Yehova
atakavyopendezwa kuwaha-
ribu na kuwaangamiza; na-
nyi mtang’olewa kutoka ka-
tika nchi mnayokaribia kui-
miliki.

**64** “Yehova atawatawanya
miongoni mwa mataifa yote,
kutoka mwisho mmoja wa du-
nia mpaka mwisho mwingine
wa dunia,[c] na huko mtalazi-
mika kuabudu miungu ya miti
na mawe, ambayo wala ninyi
wala mababu zenu hamwijui.[d]
**65** Hamtakuwa na amani mio-
ngoni mwa mataifa hayo[e]
wala mahali pa kupumzisha
wayo wa mguu wenu. Badala
yake, mkiwa huko Yehova ata-
wapa moyo wenye mahangai-
ko[f] na macho yanayodhoofi-
ka na hisia za kukata tamaa.*[g]
**66** Uhai wenu utakabili ha-
tari kubwa, nanyi mtaogopa
usiku na mchana; nanyi ha-
mtakuwa na uhakika wa kuo-
koka. **67** Asubuhi mtasema,
‘Laiti ingekuwa jioni!’ na jio-
ni mtasema, ‘Laiti ingekuwa
asubuhi!’ kwa sababu ya woga
mtakaohisi mioyoni mwenu na
kwa sababu ya mambo amba-
yo macho yenu yataona.
**68** Na hakika Yehova atawa-
rudisha Misri kwa meli, kupi-
tia ile njia niliyowaambia hivi
kuihusu: ‘Hamtaiona tena ka-
mwe,’ na huko mtalazimika
kujiuza kwa maadui wenu ili
kuwa watumwa wa kiume na
wa kike, lakini hakutakuwa na
mtu wa kuwanunua.”

**29** Haya ndiyo maneno ya
agano ambalo Yehova
alimwamuru Musa afanye pa-
moja na Waisraeli katika nchi
ya Moabu, mbali na agano ali-
lofanya nao kule Horebu.[a]

**2** Kisha Musa akawaita Wa-
israeli wote na kuwaambia,
“Mmeona mambo yote amba-
yo Yehova alifanya mbele ya
macho yenu katika nchi
ya Misri, mambo ambayo ali-
mtendea Farao na watumishi
wake wote na nchi yake yote,[b]
**3** hukumu kubwa ambazo*
macho yenu yaliona, zile
ishara kubwa na miujiza.[c]
**4** Lakini mpaka leo hii Yeho-
va hajawapa moyo wa kuele-
wa na macho ya kuona na ma-
sikio ya kusikia.[d] **5** ‘Nilipo-
kuwa nikiwaongoza kwa mia-
ka 40 nyikani,[e] nguo mlizovaa
hazikuchakaa na viatu mli-
vyovaa havikuchakaa miguu-
ni mwenu.[f] **6** Hamkula mka-
te wala kunywa divai wala ki-
nywaji chochote chenye kileo,
ili mjue kwamba mimi ni Ye-
hova Mungu wenu.’ **7** Mwi-
showe mkafika mahali hapa,
na Sihoni mfalme wa Heshbo-
ni[g] na Ogu mfalme wa Basha-
ni[h] wakaja kupigana nasi, la-
kini tukawashinda.[i] **8** Baada
ya hayo tukachukua nchi yao
na kuwapa Warubeni, Wagadi,

SURA YA 28
a Kum 10:22
b Kum 4:27
c Law 26:33; Ne 1:8; Lu 21:24
d Kum 4:27, 28
e Amo 9:4
f Eze 12:19
g Law 26:16, 36

Safu ya 2

SURA YA 29
a Kut 24:8
b Kut 19:4; Yos 24:5
c Kum 4:34; Ne 9:10
d Ro 11:8
e Kum 1:3; Kum 8:2
f Kum 8:4; Ne 9:21; Mt 6:31
g Hes 21:26
h Hes 21:33
i Zb 135:10, 11

**28:65** * Au “nafsi iliyokata tamaa.”

**29:3** * Au “majaribu makubwa ambayo.”

na nusu ya kabila la Manase
iwe urithi wao.[a] 9 Kwa hiyo,
shikeni maneno ya agano hili
na kuyatii, ili kila jambo mna-
lofanya lifanikiwe.[b]

10 “Leo ninyi nyote mmesi-
mama mbele za Yehova Mu-
ngu wenu; viongozi wa ma-
kabila yenu, wazee wenu, mao-
fisa wenu, kila mwanamume
wa Israeli, 11 watoto wenu,
wake zenu,[c] na mkaaji mge-
ni[d] anayeishi kambini mwe-
nu, kuanzia mtu anayewaku-
sanyia kuni mpaka anayewa-
tekea maji. 12 Mko hapa ili
mwingie katika agano la Ye-
hova Mungu wenu na kiapo
chake, agano ambalo Yehova
Mungu wenu anafanya pamo-
ja nanyi leo[e] 13 ili leo awa-
fanye ninyi kuwa watu wake[f]
na ili awe Mungu wenu,[g] kama
alivyowaahidi ninyi na kama
alivyowaapia mababu zenu,
Abrahamu,[h] Isaka,[i] na Yakobo.[j]

14 “Sasa sifanyi agano hili
na kiapo hiki pamoja nanyi
tu, 15 bali nafanya pamoja
na ninyi mnaosimama hapa
pamoja nasi leo mbele za Ye-
hova Mungu wetu na pamo-
ja na wale ambao leo hawapo
hapa pamoja nasi. 16 (Kwa
maana ninyi mnajua vizuri ji-
nsi tulivyoishi nchini Misri na
jinsi tulivyopita katikati ya
mataifa mbalimbali tulipoku-
wa safarini.[k] 17 Nanyi mliku-
wa mkiona vitu vyao vinavyo-
chukiza na sanamu zao zenye
kuchukiza*[l] za miti na mawe,
fedha na dhahabu, walizoku-
wa nazo.) 18 Jihadharini ku-
siwe na mwanamume au mwa-
namke, familia au kabila lolo-
te kati yenu leo ambalo moyo
wake utageuka na kumwacha
Yehova Mungu wetu ili kwenda
kuabudu miungu ya mataifa
hayo,[a] ili miongoni mwenu ku-
siwe na mzizi unaozaa tunda
lenye sumu na pakanga.[b]

19 “Lakini mtu akisikia ma-
neno ya kiapo hiki na kuji-
gamba moyoni mwake akise-
ma, ‘Nitakuwa na amani, inga-
wa ninasisitiza kwamba nitae-
ndelea kutembea katika njia
za moyo wangu mwenyewe,’
na hivyo kuharibu kila kitu*
kilicho kwenye njia yake,
20 Yehova hatakuwa tayari
kumsamehe.[c] Badala yake, ha-
sira kali ya Yehova itawaka
dhidi ya mtu huyo, na laana
yote iliyoandikwa katika ki-
tabu hiki hakika itampata,[d]
na Yehova kwa kweli atafuti-
lia mbali jina la mtu huyo ku-
toka duniani.* 21 Kisha Ye-
hova atamtenga kutoka katika
makabila yote ya Waisraeli ili
apate msiba kulingana na laa-
na yote ya agano iliyoandikwa
katika kitabu hiki cha Sheria.

22 “Kizazi cha wakati ujao
cha wana wenu na pia wage-
ni kutoka nchi ya mbali wata-
kapoona mapigo ya nchi, ma-
gonjwa ambayo Yehova ame-
leta juu yake— 23 kiberiti
na chumvi na kuteketea, hivi
kwamba nchi yote haitapa-
ndwa wala kuchipuza mimea,
wala hakuna mmea wowote
utakaoota ndani yake, kama
ilivyokuwa wakati wa maa-
ngamizi ya Sodoma na Gomo-
ra,[e] Adma na Seboiimu,[f] majiji
ambayo Yehova aliyaangamiza
katika hasira yake na katika

29:17 *Huenda neno la Kiebrania linahusiana na neno “mavi,” nalo hutumiwa kuonyesha dharau.

29:19 *Tnn., “kitu kilichonyweshwa maji vizuri pamoja na kitu kilichokauka.”
29:20 *Tnn., “chini ya mbingu.”

SURA YA 29
a Hes 32:33; Kum 3:12, 13
b Kum 4:6; Kum 8:18; Yos 1:7, 8; 1Fa 2:3; Zb 103:17, 18; Lu 11:28
c Ne 8:2
d Kut 12:38
e Kum 1:3; Kum 29:1
f Kut 19:5; Kum 7:6; Kum 28:9
g Kut 6:7; Kut 29:45
h Mwa 17:1, 7; Mwa 22:16, 17
i Mwa 26:3
j Mwa 28:13
k Kum 2:4
l Hes 25:1, 2

Safu ya 2
a Kum 11:16; Ebr 3:12
b Ebr 12:15
c Yos 24:19
d Kum 27:26; Kum 28:15
e Mwa 19:24; Yud 7
f Mwa 10:19; Mwa 14:2

ghadhabu yake— **24** wao pa-
moja na mataifa yote watau-
liza, ‘Kwa nini Yehova alii-
tendea hivi nchi hii?[a] Ni nini
kilichomfanya awake hasira
kali hivi?’ **25** Kisha watase-
ma, ‘Ni kwa sababu waliliacha
agano la Yehova,[b] Mungu wa
mababu zao, ambalo alifanya
pamoja nao alipowatoa nchi-
ni Misri.[c] **26** Lakini walienda
na kuabudu miungu mingine
na kuiinamia, miungu ambayo
hawakuwa wameijua na amba-
yo hakuwaruhusu waiabudu.*[d]
**27** Ndipo hasira kali ya Yeho-
va ikawaka dhidi ya nchi hiyo,
naye akailetea nchi hiyo laa-
na yote iliyoandikwa katika ki-
tabu hiki.[e] **28** Kwa hiyo, Ye-
hova akawang’oa kutoka kati-
ka ardhi yao kwa hasira yake[f]
na ghadhabu kali na hamaki
na kuwapeleka katika nchi nyi-
ngine, mahali walipo mpaka
leo.’[g]

**29** “Mambo yaliyofichwa ni
ya Yehova Mungu wetu,[h] lakini
mambo yaliyofunuliwa ni yetu
na wazao wetu milele, ili tu-
tekeleze maneno yote ya She-
ria hii.[i]

**30** “Maneno haya yote yata-
kapotimia kwenu, bara-
ka na laana ambayo nimewe-
ka mbele yenu,[j] nanyi myaku-
mbuke*[k] katika mataifa yote
ambako Yehova Mungu wenu
atawatawanya,[l] **2** nanyi mru-
di kwa Yehova Mungu wenu[m]
na kuisikiliza sauti yake kuli-
ngana na yote ninayowaamuru
leo, ninyi na wana wenu, kwa
moyo wenu wote na kwa nafsi*
yenu yote,[n] **3** ndipo Yehova
Mungu wenu atakapowarudi-
sha mateka wenu[a] na kuwao-
nyesha ninyi rehema[b] na ku-
wakusanya tena kutoka katika
mataifa yote ambako Yehova
Mungu wenu aliwatawanya.[c]
**4** Hata watu wenu wakitawa-
nywa mpaka mwisho wa mbi-
ngu, Yehova Mungu wenu
atawakusanya na kuwarudi-
sha kutoka huko.[d] **5** Yehova
Mungu wenu atawarudisha ka-
tika nchi ambayo baba zenu
walimiliki, nanyi mtaimiliki;
naye atawafanikisha na kuwa-
fanya mwongezeke kuliko
baba zenu.[e] **6** Yehova Mungu
wenu ataisafisha# mioyo yenu
na mioyo ya wazao wenu,[f] ili
mumpende Yehova Mungu
wenu kwa moyo wenu wote
na kwa nafsi* yenu yote na ili
muweze kuishi.[g] **7** Ndipo Ye-
hova Mungu wenu atawaletea
laana hizi zote maadui wenu,
waliowachukia na kuwatesa.[h]

**8** “Kisha mtarudi na kuisiki-
liza sauti ya Yehova na kushi-
ka amri zake zote ninazowaa-
muru leo. **9** Yehova Mungu
wenu atawaletea mafanikio
mengi katika kazi yote ya mi-
kono yenu,[i] atawafanya muwe
na watoto wengi na mifugo mi-
ngi na mazao mengi ya ardhi
yenu, kwa maana Yehova ata-
furahia tena kuwafanikisha,
kama alivyofurahia kuwafani-
kisha mababu zenu.[j] **10** Kwa
maana wakati huo mtaisikiliza
sauti ya Yehova Mungu wenu
na kushika amri zake na she-
ria zilizoandikwa katika kita-
bu hiki cha Sheria, nanyi mta-
rudi kwa Yehova Mungu wenu
kwa moyo wenu wote na kwa
nafsi* yenu yote.[k]

**11** “Sasa amri hii ninayo-
waamuru leo si ngumu sana

---

**29:26** *Au “hakuwapa.” **30:1** *Tnn., “myatie tena moyoni mwenu.” **30:2, 6, 10** *Angalia Kamusi, uku. 2012.

**30:6** #Tnn., “ataitahiri.”

---

SURA YA 29
a 1Fa 9:8, 9; 2Nya 7:21, 22; Yer 22:8, 9
b 1Fa 19:10
c Yer 31:32
d Amu 2:12
e Law 26:16; Kum 27:26
f Kum 28:45, 63; 1Fa 14:15; 2Fa 17:18; Lu 21:24
g Ezr 9:7; Da 9:7
h Ro 11:33
i Zb 78:5; Mhu 12:13

SURA YA 30
j Kum 11:26-28; Kum 28:2, 15
k 1Fa 8:47; Ne 1:9; Eze 18:28; Yoe 2:13
l 2Fa 17:6; 2Nya 36:20
m Isa 55:7; 1Yo 1:9
n Kum 4:29

Safu ya 2
a Yer 29:14
b Omb 3:22
c Ezr 1:2, 3; Zb 147:2; Yer 32:37; Eze 34:13
d Kum 28:64; Sef 3:20
e Ne 1:9
f Yer 32:37, 39
g Kum 6:5
h Mwa 12:2, 3; Yer 25:12; Omb 3:64; Ro 12:19
i Isa 65:21, 22; Mal 3:10
j Yer 32:37, 41
k Ne 1:9; Mdo 3:19

kwenu, wala haiko mbali msi-
weze kuifikia.[a] **12** Haiko
mbinguni, hivi kwamba mse-
me, ‘Ni nani atakayepanda juu
mbinguni ili atuletee, tuisikie
na kuishika?’[b] **13** Wala haiko
ng’ambo ya bahari, hivi kwa-
mba mseme, ‘Ni nani atakaye-
vuka ng’ambo ya bahari atu-
letee, tuisikie na kuishika?’
**14** Kwa maana neno hilo liko
karibu sana nanyi, katika ki-
nywa chenu wenyewe na ka-
tika moyo wenu wenyewe,[c] ili
mlitende.[d]

**15** “Tazameni, naweka mbe-
le yenu leo uzima na mema,
na kifo na mabaya.[e] **16** Iki-
wa mtazisikiliza amri za Ye-
hova Mungu wenu ninazowaa-
muru leo, kwa kumpenda Ye-
hova Mungu wenu,[f] kutembea
katika njia zake, na kushika
amri zake na maagizo yake
na sheria zake,* basi mtai-
shi[g] na kuongezeka, na Yeho-
va Mungu wenu atawabariki
katika nchi mnayoenda kuimi-
liki.[h]

**17** “Lakini moyo wenu uki-
kengeuka[i] na kukataa kusikili-
za, mshawishiwe na kuiinamia
miungu mingine na kuiabu-
du,[j] **18** nawaambia ninyi leo
kwamba hakika mtaangamia.[k]
Hamtaishi kwa muda mrefu
katika nchi mnayovuka Yorda-
ni ili kuimiliki. **19** Nachukua
mbingu na dunia kuwa ma-
shahidi dhidi yenu leo kwa-
mba nimeweka uzima na kifo
mbele yenu, baraka na laana;[l]
nanyi lazima mchague uzima
ili mwendelee kuishi,[m] ninyi
na wazao wenu,[n] **20** kwa ku-
mpenda Yehova Mungu wenu,[o]
kwa kuisikiliza sauti yake,
na kushikamana naye,[p] kwa
maana yeye ni uzima wenu
na kwa uwezo wake mtaishi
kwa muda mrefu katika
nchi ambayo Yehova aliapa
kwamba angewapa mababu
zenu Abrahamu, Isaka, na Ya-
kobo.”[a]

**31** Ndipo Musa akatoka na
kuwaambia Waisraeli
wote maneno haya: **2** “Leo
nina umri wa miaka 120.[b] Si-
wezi tena kuwaongoza,* kwa
sababu Yehova ameniambia,
‘Hutavuka mto huu wa Yorda-
ni.’[c] **3** Yehova Mungu wenu
ndiye anayevuka mbele yenu,
naye mwenyewe atayaanga-
miza mataifa haya kutoka
mbele yenu, nanyi mtayafu-
kuza.[d] Yoshua ndiye atakaye-
waongoza kuvuka,[e] kama Ye-
hova alivyosema. **4** Yehova
atayatendea kama alivyowate-
ndea Sihoni[f] na Ogu,[g] wafal-
me wa Waamori, na nchi yao,
alipowaangamiza.[h] **5** Yeho-
va atawashinda kwa niaba
yenu, mtawatendea kulingana
na amri yote ambayo nimewa-
pa.[i] **6** Iweni jasiri na imara.[j]
Msiogope wala msiwe na hofu
mbele yao,[k] kwa sababu Yeho-
va Mungu wenu ndiye anayepi-
ga mwendo pamoja nanyi. Ha-
tawatupa wala kuwaacha.”[l]

**7** Kisha Musa akamwita Yo-
shua na kumwambia hivi mbe-
le ya Waisraeli wote: “Uwe ja-
siri na imara,[m] kwa sababu ni
wewe utakayewaingiza watu
hawa katika nchi ambayo Ye-
hova aliwaapia mababu zao
kwamba atawapa, nawe uta-
wapa iwe urithi wao.[n] **8** Ye-
hova ndiye anayepiga mwe-
ndo mbele yako, naye atae-
ndelea kuwa pamoja nawe.[o]

---

**30:16** *Tnn., “maamuzi yake ya hukumu.”

**31:2** *Tnn., “kutoka nje na kuingia ndani.”

---

SURA YA 30
a Isa 45:19
b Ro 10:6
c Ro 10:8
d Mt 7:21; Yak 1:25
e Kum 11:26
f Kum 6:5
g Law 18:5
h Law 25:18; Kum 30:5
i Kum 29:18; Ebr 3:12
j Kum 4:19
k Kum 8:19; Yos 23:15; 1Sa 12:25
l Kum 11:26; Kum 27:26; Kum 28:2, 15
m Kum 32:47
n Yos 24:15
o Kum 10:12
p Kum 4:4

Safu ya 2
a Mwa 12:7; Mwa 15:18

SURA YA 31
b Kut 7:7; Kum 34:7; Mdo 7:23
c Hes 20:12; Kum 3:27
d Kum 9:3
e Hes 27:18; Kum 3:28; Yos 1:2
f Hes 21:23, 24
g Hes 21:33, 35
h Kut 23:23
i Hes 33:52; Kum 7:2, 24; Kum 20:16
j Yos 1:6; Zb 27:14; Zb 118:6
k Hes 14:9; Kum 7:18
l Kum 4:31; Yos 1:5; Ebr 13:5
m Yos 10:25
n Kum 1:38
o Kut 33:14

Hatakutupa wala kukuacha. Usiogope wala usihofu."[a]

9 Ndipo Musa akaandika Sheria hii[b] na kuwapa makuhani, Walawi, ambao wanabeba sanduku la agano la Yehova, na wazee wote wa Israeli. 10 Musa akawaamuru hivi: "Mwishoni mwa kila miaka saba, wakati uliowekwa katika mwaka wa kufuta madeni,[c] wakati wa Sherehe ya Vibanda,*[d] 11 Waisraeli wote wanapokuja mbele za Yehova[e] Mungu wao mahali anapochagua, unapaswa kuisoma Sheria hii mbele ya Waisraeli wote ili waisikie.[f] 12 Wakusanye watu pamoja,[g] wanaume, wanawake, watoto,* na mkaaji mgeni aliye katika majiji# yenu, ili wasikilize na kujifunza kumhusu Yehova Mungu wenu na kumwogopa yeye na kuwa waangalifu kutekeleza maneno yote ya Sheria hii. 13 Ndipo wana wao ambao hawajui Sheria hii watasikiliza[h] na kujifunza kumwogopa Yehova Mungu wenu sikuzote ambazo mtaishi katika nchi ambayo mnavuka Yordani kuimiliki."[i]

14 Kisha Yehova akamwambia Musa, "Tazama! Wakati wako wa kufa umekaribia.[j] Mwite Yoshua, nanyi mwende* kwenye hema la mkutano, ili nimweke yeye kuwa kiongozi."[k] Basi Musa na Yoshua wakaenda na kusimama kwenye hema la mkutano. 15 Ndipo Yehova akatokea pale hemani katika nguzo ya wingu, na nguzo hiyo ya wingu ikasimama karibu na mlango wa hema.[l]

16 Sasa Yehova akamwambia Musa hivi: "Tazama! Unakaribia kufa,* na watu hawa wataanza kufanya ukahaba wa kiroho pamoja na miungu ya kigeni inayowazunguka katika nchi wanayoenda.[a] Wataniacha na kuvunja agano langu[b] ambalo nimefanya pamoja nao.[c] 17 Wakati huo hasira yangu itawaka dhidi yao,[d] nami nitawaacha[e] na kuuficha uso wangu wasiuone[f] mpaka watakapoangamia. Kisha baada ya kupatwa na misiba na mateso mengi,[g] watasema, 'Je, hatujapatwa na misiba hii kwa sababu Mungu wetu hayuko miongoni mwetu?'[h] 18 Lakini nitaendelea kuuficha uso wangu siku hiyo kwa sababu ya maovu yote waliyotenda kwa kuigeukia miungu mingine.[i]

19 "Sasa jiandikieni wimbo huu[j] na kuwafundisha Waisraeli.[k] Hakikisheni kwamba wanajifunza wimbo huu* ili uwe ushahidi wangu dhidi ya Waisraeli.[l] 20 Nitakapowaleta katika nchi ambayo niliwaapia mababu zao[m]—nchi inayotiririka maziwa na asali[n]—nao wale na kushiba na kufanikiwa,*[o] wataigeukia miungu mingine na kuiabudu na kunidharau na kulivunja agano langu.[p] 21 Watakapopatwa na misiba na mateso mengi,[q] wimbo huu utakuwa ushahidi kwao (kwa sababu wazao wao hawapaswi kuusahau), kwa sababu tayari ninajua mwelekeo ambao wamesitawisha[r] hata kabla sijawaingiza katika nchi niliyowaapia."

31:10 *Au "Vibanda vya Muda." 31:12 *Tnn., "watoto wachanga." #Tnn., "malango." 31:14 *Au "mchukue nafasi zenu."

31:16 *Tnn., "kulala na baba zako." 31:19 *Tnn., "Utieni katika vinywa vyao." 31:20 *Tnn., "kunenepa."

SURA YA 31
a Yos 1:9
b Kut 34:27
c Kum 15:1
d Law 23:34
e Kum 16:16
f Ne 8:7
g Kum 4:10; Ebr 10:25
h Kum 6:6, 7; Efe 6:4
i Kum 30:16
j Hes 27:13
k Kum 3:28
l Kut 33:9; Kut 40:38

Safu ya 2
a Amu 2:17; Zb 106:37-39
b 1Fa 11:33
c Amu 2:12, 20
d Kum 29:20
e 1Nya 28:9; 2Nya 15:2; 2Nya 24:20
f Kum 32:20; Zb 104:29; Eze 39:23
g Ne 9:27
h Amu 6:13
i Isa 59:2
j Kum 31:30; Kum 32:44
k Kum 4:9; Kum 11:19
l Kum 31:21
m Mwa 15:18
n Kut 3:8; Hes 13:26, 27
o Ne 9:25
p Kut 24:7; Kum 8:12-14; Kum 29:1; Ne 9:26
q Kum 28:59
r Kut 16:4

22 Basi Musa akaandika
wimbo huu siku hiyo na kuwa-
fundisha Waisraeli kuuimba.
23 Kisha akamweka* Yo-
shua[a] mwana wa Nuni kuwa
kiongozi na kusema: "Uwe ja-
siri na imara,[b] kwa sababu ni
wewe utakayewaingiza Wais-
raeli katika nchi ambayo ni-
mewaapia,[c] nami nitaendelea
kuwa pamoja nawe."
24 Mara tu Musa alipomali-
za kuandika maneno yote ya
Sheria hii katika kitabu,[d]
25 Musa akawaamuru hivi
Walawi wanaobeba sanduku
la agano la Yehova: 26 "Chu-
kueni kitabu hiki cha She-
ria[e] mkiweke kando ya sandu-
ku[f] la agano la Yehova Mungu
wenu, nacho kitakuwa usha-
hidi dhidi yenu mahali hapo.
27 Kwa maana mimi mwenye-
we najua vizuri uasi wenu[g] na
ukaidi wenu.*[h] Ikiwa mmeku-
wa mkimwasi sana Yehova ni-
ngali hai pamoja nanyi, basi
mtamwasi kadiri gani nikifa?
28 Nikusanyieni wazee wote
wa makabila yenu na maofisa
wenu, acheni niwaambie ma-
neno haya wasikie, na ache-
ni nichukue mbingu na du-
nia ziwe mashahidi dhidi yao.[i]
29 Kwa maana najua vizuri
kwamba baada ya kifo cha-
ngu hakika mtatenda maovu[j]
na kuacha njia ambayo nime-
waamuru ninyi. Na bila sha-
ka mtapatwa na msiba[k] siku
zijazo, kwa sababu mtatenda
maovu machoni pa Yehova,
nanyi mtamkasirisha kwa kazi
za mikono yenu."
30 Kisha mbele ya Waisraeli
wote, Musa akasema maneno
ya wimbo huu kuanzia mwa-
nzo mpaka mwisho:[l]

---

31:23 *Inaonekana ni Mungu. 31:27 *Tnn., "shingo yenu ngumu."

SURA YA 31
a Hes 27:18 Kum 31:14
b Yos 1:6, 9
c Kum 1:38 Kum 3:28
d Kut 34:27
e Kum 17:18 2Nya 34:14
f 1Fa 8:9
g Kum 9:24 Ne 9:26
h Kut 32:9 Zb 78:8
i Kum 30:19
j Amu 2:19
k Kum 28:15
l Kum 32:44

Safu ya 2

SURA YA 32
a Yoh 17:26
b 1Nya 29:11 Zb 145:3
c 2Sa 22:31 Zb 18:2 Zb 19:7 Yak 1:17
d Zb 33:5
e Kum 7:9 1Pe 4:19
f Kum 25:16
g Mwa 18:25
h Kum 31:27 Amu 2:19 Zb 14:1
i Isa 1:4
j Zb 78:8 Lu 9:41
k Isa 1:2
l Yer 4:22
m Kut 4:22 Kum 32:18 Isa 63:16
n Kut 13:14 Zb 44:1

32 "Sikilizeni, enyi mbi-
ngu, nami nitasema,
Dunia na isikie maneno ya
kinywa changu.
2 Mafundisho yangu yata-
nyesha kama mvua;
Maneno yangu yatadondo-
ka kama umande,
Kama mvua ya rasharasha
juu ya majani
Na kama manyunyu mengi
juu ya mimea.
3 Kwa maana nitalitangaza
jina la Yehova.[a]
Nitaongea kuhusu ukuu
wa Mungu wetu![b]
4 Yeye Mwamba, kazi zake
ni kamilifu,[c]
Kwa maana njia zake zote
ni haki.[d]
Mungu wa uaminifu[e]
ambaye kamwe hana
ukosefu wa haki;[f]
Yeye ni mwadilifu na
mnyoofu.[g]
5 Wao ndio wametenda kwa
njia ya upotovu.[h]
Wao si watoto wake, kaso-
ro ni yao wenyewe.[i]
Wao ni kizazi kilicho
kombo na kilichopo-
toka![j]
6 Je, hivi ndivyo mnavyopa-
swa kumtendea Yehova,[k]
Enyi watu wajinga na wa-
sio na hekima?[l]
Je, yeye si Baba yenu ali-
yewaumba,[m]
Si Yeye aliyewaumba ninyi
na kuwaimarisha kabisa?
7 Kumbukeni siku za za-
mani;
Fikirieni miaka ya vizazi
vilivyopita.
Waulizeni baba zenu, nao
watawaambia;[n]
Wazee wenu, nao watawa-
julisha.

8 Aliye Juu Zaidi alipoyapa mataifa urithi wao,[a]
Alipowatenganisha wana wa Adamu,*[b]
Aliweka mpaka wa mataifa[c]
Kulingana na idadi ya wana wa Israeli.[d]
9 Kwa maana watu wa Yehova ni fungu lake;[e]
Yakobo ni urithi wake.[f]
10 Alimpata katika nchi yenye nyika[g]
Na katika jangwa tupu, lenye milio.[h]
Alimzunguka akimlinda, akamtunza,[i]
Na kumlinda kama mboni ya jicho lake.[j]
11 Kama tai anavyokitikisa kiota chake,
Anavyopaa juu ya makinda yake,
Akitandaza mabawa yake, na kuwachukua,
Akiwabeba juu ya mabawa yake,[k]
12 Yehova peke yake aliendelea kumwongoza;*[l]
Hakuna mungu yeyote wa kigeni aliyekuwa pamoja naye.[m]
13 Alimpitisha juu ya sehemu za juu za dunia,[n]
Hivi kwamba akala mazao ya shambani.[o]
Alimlisha asali kutoka katika jabali
Na mafuta kutoka katika mwamba mgumu,
14 Siagi ya mifugo na maziwa ya kundi,
Pamoja na kondoo bora,*
Na kondoo dume wa Bashani, na mbuzi dume,
Pamoja na ngano bora;*[a]
Nawe ulikunywa divai kutoka katika damu# ya zabibu.
15 Yeshuruni* aliponenepa, alipiga teke kwa uasi.
Umenenepa, una mafuta mengi mwilini, tumbo lako limenenepa.[b]
Basi akamwacha Mungu, aliyemuumba,[c]
Na kumdharau Mwamba wa wokovu wake.
16 Kwa miungu ya kigeni walichochea hasira yake kali;[d]
Walikuwa wakimkasirisha kwa mambo yanayochukiza.[e]
17 Walikuwa wakiwatolea dhabihu roho waovu, wala si Mungu,[f]
Miungu ambayo hawakuijua,
Mipya iliyokuja hivi karibuni,
Miungu ambayo mababu zenu hawakuijua.
18 Mlimsahau Mwamba,[g] baba yenu aliyewazaa,
Nanyi hamkumkumbuka Mungu aliyewazaa.[h]
19 Yehova alipoona hilo, aliwakataa[i]
Kwa sababu wanawe na mabinti zake walimkasirisha.
20 Kwa hiyo akasema, 'Nitauficha uso wangu wasiuone;[j]
Nitaona kitakachowapata.
Kwa maana wao ni kizazi kilichopotoka,[k]
Wana ambao hawana uaminifu.[l]

32:8 *Au labda, "Alipoitenganisha jamii ya wanadamu." 32:12 *Yaani, Yakobo. 32:14 *Tnn., "mafuta ya kondoo."

32:14 *Tnn., "mafuta ya figo ya ngano." #Au "maji." 32:15 *Maana yake "Mnyoofu," jina la heshima la Israeli.

SURA YA 32
a Mwa 10:5 Zb 115:16
b Mwa 11:9
c Kum 2:5, 19 Mdo 17:26
d Mwa 15:18 Kut 23:31
e Kut 19:5 Kum 7:6
f Zb 78:71
g Kum 8:14, 15
h Yer 2:6
i Ne 9:19, 20
j Zek 2:8
k Kut 19:4
l Kum 1:31
m Isa 43:12
n Kum 33:29
o Kum 8:7, 8

Safu ya 2
a Zb 147:14
b Kum 31:20 Ne 9:25
c Isa 1:4 Ho 13:6
d Amu 2:12 1Fa 14:22 1Ko 10:21, 22
e 2Fa 23:13 Eze 8:17
f Law 17:7 Zb 106:37 1Ko 10:20
g Zb 106:21 Isa 17:10 Yer 2:32
h Kum 4:34
i Amu 2:14 Zb 78:59
j Kum 31:17
k Kum 32:5 Isa 65:2 Mt 17:17
l Isa 1:2

21 Wamechochea hasira ya-
ngu kali* kwa kitu amba-
cho si mungu;[a]
Wamenikasirisha kwa sa-
namu zao za ubatili.[b]
Kwa hiyo nitawachochea
wawe na wivu kwa wale
ambao si taifa;[c]
Nitawakasirisha kwa kutu-
mia taifa lenye ujinga.[d]
22 Kwa maana hasira yangu
imewasha moto[e]
Ambao utateketeza mpaka
kwenye kina cha
Kaburi,*[f]
Nao utateketeza dunia na
mazao yake
Na kuchoma moto misingi
ya milima.
23 Nitazidisha misiba yao;
Nitawapiga kwa mishale
yangu mpaka iishe.
24 Watachoka kwa sababu
ya njaa[g]
Na kuliwa na homa kali na
maangamizi machungu.[h]
Nitawatumia meno ya
wanyama ili yawasha-
mbulie[i]
Na sumu ya wanyama wa-
naotambaa mavumbini.
25 Nje, upanga utawaangami-
za watoto wao;[j]
Na ndani, kuna hofu[k]
Kwa kijana na bikira,
Mtoto anayenyonya pamo-
ja na mzee mwenye mvi.[l]
26 Ningesema: "Nitawata-
wanya;
Nitafanya ukumbusho wao
usahauliwe kabisa mio-
ngoni mwa wanadamu,"
27 Isingekuwa kwa sababu
ya kuogopa jinsi maa-
dui wangu watakavyo-
tenda,[m]
Kwa sababu huenda wapi-
nzani wakalielewa viba-
ya jambo hilo.[a]
Huenda wakasema: "Ngu-
vu zetu zimeshinda;[b]
Si Yehova aliyefanya
mambo haya yote."
28 Kwa maana wao ni taifa li-
silo na akili,*
Na hawana uelewaji mio-
ngoni mwao.[c]
29 Laiti wangekuwa na he-
kima![d] Wangetafakari
jambo hili.[e]
Wangefikiria mwisho wao.[f]
30 Mtu mmoja angewezaje
kuwakimbiza 1,000,
Na wawili kuwafanya
10,000 wakimbie?[g]
Kama Mwamba wao hange-
kuwa amewauza[h]
Na Yehova kuwatia miko-
noni mwa maadui?
31 Kwa maana mwamba wao
si kama Mwamba wetu,[i]
Hata maadui wetu wamee-
lewa hilo.[j]
32 Kwa maana mzabibu wao
unatoka katika mzabibu
wa Sodoma
Na kutoka katika matuta
ya Gomora.[k]
Zabibu zao ni zabibu
za sumu,
Vishada vyao ni vichungu.[l]
33 Divai yao ni sumu ya
nyoka,
Sumu kali ya swila.
34 Je, hili sijaliweka akibani,
Na kulifungia kabisa kati-
ka ghala langu?[m]
35 Kisasi ni changu, na
malipo,[n]
Wakati utakapofika amba-
po mguu wao utateleza,[o]
Kwa maana siku ya msiba
wao iko karibu,

32:21 *Au "wivu wangu." 32:22 *Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012.

32:28 *Au labda, "lisilosikia ushauri."

SURA YA 32
a Zb 96:5; 1Ko 10:21, 22
b 1Sa 12:10, 21
c Ho 2:23; Ro 9:25; Ro 11:11; 1Pe 2:10
d Ro 10:19
e Omb 4:11
f Amo 9:2
g Kum 28:53
h Kum 28:21, 22
i Law 26:22
j Omb 1:20
k Eze 7:15
l 2Nya 36:17; Omb 2:21
m 1Sa 12:22; Eze 20:14

Safu ya 2
a Kut 32:12; Hes 14:15, 16
b Zb 115:2
c Mt 13:15
d Zb 81:13
e Ho 14:9
f Yer 2:19
g 2Nya 24:24
h Amu 2:14; 1Sa 12:9
i 1Sa 2:2
j Kut 14:25; 1Sa 4:8; Ezr 1:2, 3
k Yud 7
l Isa 5:4; Yer 2:21
m Ro 2:5
n Nah 1:2; Ro 12:19; Ebr 10:30
o Zb 73:12, 18

Na kinachowasubiri kitafika haraka.’
36 Kwa maana Yehova atawahukumu watu wake,[a]
Naye atawahurumia* watumishi wake[b]
Atakapoona nguvu zao zimeisha,
Na kwamba waliobaki ni wasio na uwezo na walio dhaifu peke yao.
37 Ndipo atakaposema, ‘Miungu yao iko wapi,[c]
Mwamba ambao waliukimbilia,
38 Iliyokuwa ikila mafuta ya dhabihu zao,*
Na kunywa divai ya matoleo yao ya kinywaji?[d]
Acheni iinuke na kuwasaidia ninyi.
Na iwe kimbilio lenu.
39 Sasa tazameni kwamba mimi—mimi ndiye,[e]
Na hakuna miungu mingine ila mimi.[f]
Mimi huua, nami hufanya kuwa hai.[g]
Ninajeruhi,[h] nami nitaponya,[i]
Na hakuna anayeweza kumwokoa yeyote kutoka mikononi mwangu.[j]
40 Kwa maana nainua mkono wangu mbinguni,
Na kuapa hivi: “Kwa hakika kama niishivyo milele,”[k]
41 Nikiunoa upanga wangu unaometameta
Na kuutayarisha mkono wangu ili uhukumu,[l]
Nitawalipiza kisasi maadui wangu[m]
Na kuwalipa wale wanaonichukia.
42 Nitailewesha mishale yangu kwa damu,
Na upanga wangu utakula nyama,
Pamoja na damu ya waliouawa na pia mateka,
Pamoja na vichwa vya viongozi wa adui.’
43 Furahini, enyi mataifa, pamoja na watu wake,[a]
Kwa maana atailipizia kisasi damu ya watumishi wake,[b]
Atawalipiza kisasi maadui wake[c]
Na kufunika dhambi ya* nchi ya watu wake.”

44 Basi Musa akaja na kuyasema maneno yote ya wimbo huo watu wakisikia;[d] alikuwa na Hoshea*[e] mwana wa Nuni.
45 Musa alipomaliza kuwaambia Waisraeli wote maneno hayo yote,
46 akawaambia hivi: “Wekeni mioyoni mwenu maonyo yote niliyowapa leo,[f] ili muwaamuru wana wenu wawe waangalifu kutenda maneno yote ya Sheria hii.[g]
47 Kwa maana haya si maneno matupu kwenu, bali yanamaanisha uhai wenu,[h] na kwa maneno haya mnaweza kuishi kwa muda mrefu katika nchi ambayo mnavuka Yordani kuimiliki.”

48 Yehova akaongea na Musa siku hiyohiyo na kumwambia hivi:
49 “Panda juu ya mlima huu wa Abarimu,[i] Mlima Nebo,[j] ulio katika nchi ya Moabu, unaoelekeana na Yeriko, nawe utazame nchi ya Kanaani, ninayowapa Waisraeli waimiliki.[k]
50 Kisha utaku-

32:36 *Au “ataghairi kwa sababu ya.” 32:38 *Au “kula dhabihu zao bora.”

32:43 *Au “Na kuisafisha.” 32:44 *Jina la awali la Yoshua. Hoshea ni ufupisho wa jina Hoshaya, linalomaanisha “Aliyeokolewa na Yah; Yah Ameokoa.”

SURA YA 32
a Ebr 10:30
b Amu 2:18; Zb 90:13; Zb 106:45; Zb 135:14
c Amu 10:14
d Ho 2:8; 1Ko 10:20, 21
e Isa 41:4; Isa 48:12
f Kum 4:35
g 1Sa 2:6; Zb 68:20
h 2Nya 21:16, 18
i Hes 12:13; Yer 17:14
j Isa 43:13
k 1Ti 1:17; Ufu 10:5, 6
l Nah 1:3
m Isa 1:24; Isa 59:18

Safu ya 2
a Mwa 12:2, 3; 1Fa 8:43; Ro 3:29; Ro 15:10
b 2Fa 9:7; Ufu 6:10
c Mik 5:15
d Ufu 15:3
e Hes 11:28; Kum 31:22, 23
f Kum 11:18
g Kum 6:6, 7
h Law 18:5; Kum 30:19; Ro 10:5
i Hes 27:12
j Kum 34:1
k Mwa 10:19; Mwa 15:18; Yos 1:3

fa juu ya mlima utakaopanda hivi punde, na kuzikwa pamoja na watu wako,* kama Haruni ndugu yako alivyokufa juu ya Mlima Hori[a] na kuzikwa pamoja na watu wake,
**51** kwa sababu nyote wawili hamkuwa waaminifu kwangu miongoni mwa Waisraeli kwenye maji ya Meriba[b] kule Kadeshi katika nyika ya Zini, kwa sababu hamkunitakasa mbele ya Waisraeli.[c]
**52** Utaiona nchi hiyo kwa mbali, lakini hutaingia katika nchi hiyo ninayowapa Waisraeli."[d]

**33** Sasa hii ndiyo baraka ambayo Musa mtu wa Mungu wa kweli aliwatangazia Waisraeli kabla ya kifo chake.[e]
**2** Alisema hivi:

"Yehova—alikuja kutoka Sinai,[f]
Naye akawaangazia kutoka Seiri.
Aliangaza kwa utukufu kutoka katika eneo lenye milima la Parani,[g]
Naye alikuwa pamoja na makumi ya maelfu ya watakatifu,[h]
Na mashujaa wake kwenye mkono wake wa kuume.[i]
**3** Aliwapenda watu wake;[j]
Watakatifu wao wote wako mikononi mwako.[k]
Waliketi miguuni pako;[l]
Walianza kusikiliza maneno yako.[m]
**4** (Musa alitupatia amri, sheria,[n]
Kuwa miliki ya kutaniko la Yakobo.)[o]
**5** Naye akawa mfalme kule Yeshuruni,*[p]
Viongozi wa watu walipokusanyika pamoja,[a]
Pamoja na makabila yote ya Israeli.[b]
**6** Rubeni na aishi wala asife,[c]
Na watu wake wasiwe wachache."[d]

**7** Naye akamtangazia Yuda baraka hii:[e]

"Ee Yehova, isikie sauti ya Yuda,[f]
Nawe umrudishe kwa watu wake.
Mikono yake imetetea* kilicho chake,
Nawe umsaidie dhidi ya maadui wake."[g]

**8** Akasema hivi kumhusu Lawi:[h]

"Thumimu yako* na Urimu[i] yako ni vya mtu aliye mshikamanifu kwako,[j]
Uliyemjaribu kule Masa.[k]
Ulianza kupambana naye karibu na maji ya Meriba,[l]
**9** Mtu aliyemwambia baba yake na mama yake, 'Sijawaheshimu.'
Hata ndugu zake hakuwatambua,[m]
Na watoto wake mwenyewe aliwapuuza.
Kwa maana walitii neno lako,
Na kulishika agano lako.[n]
**10** Acha wamfundishe Yakobo amri zako*[o]
Na Waisraeli Sheria yako.[p]
Acha wakufukizie uvumba wenye harufu inayokupendeza#[q]

---

**32:50** *Tnn., "kukusanywa kwa watu wako." Huu ni msemo wa kishairi unaorejelea kifo. **33:5** *Maana yake "Mnyoofu," jina la heshima la Israeli.

**33:7** *Au "imepigania." **33:8** *Neno "yako" katika mstari huu linamrejelea Mungu. **33:10** *Tnn., "maamuzi yako ya hukumu." #Tnn., "inayopendeza puani mwako."

SURA YA 32
a Hes 20:28; Hes 33:38
b Hes 20:12, 13
c Law 22:32; Isa 8:13
d Hes 27:13, 14; Kum 3:27; Kum 34:4, 5

SURA YA 33
e Mwa 49:28
f Kut 19:18
g Hab 3:3
h Da 7:10; Yud 14
i Zb 68:17
j Kum 7:8; Ho 11:1
k Kut 19:6
l Kut 19:23
m Kut 20:19
n Kut 24:8
o Kum 4:8; Mdo 7:53
p Isa 44:2

Safu ya 2
a Kut 18:25; Kut 19:7
b Hes 1:44, 46
c Mwa 49:3
d Hes 26:7; Yos 13:15
e Mwa 49:8; 1Nya 5:2
f Zb 78:68
g Amu 1:2; 2Sa 7:8, 9
h Mwa 49:5; Hes 3:12
i Kut 28:30; Law 8:6, 8
j Kut 32:26
k Kut 17:7
l Hes 20:13
m Kut 32:27; Law 10:6, 7
n Mal 2:4, 5
o Kum 17:9
p 2Nya 17:8, 9; Mal 2:7
q Kut 30:7; Hes 16:40

Na dhabihu nzima ya kuteketezwa kwenye madhabahu yako.[a]
11 Ee Yehova, bariki nguvu zake,
Na ufurahie kazi ya mikono yake.
Ivunje miguu ya* wale wanaoinuka dhidi yake,
Ili wale wanaomchukia wasiinuke tena."

12 Alisema hivi kumhusu Benjamini:[b]

"Mwache mpendwa wa Yehova akae kwa usalama kando yake;
Akimkinga siku nzima,
Atakaa katikati ya mabega yake."

13 Alisema hivi kumhusu Yosefu:[c]

"Nchi yake na ibarikiwe na Yehova[d]
Kwa vitu bora vya mbinguni,
Kwa umande na maji kutoka katika chemchemi zilizo chini,[e]
14 Kwa vitu bora vinavyoletwa na jua
Na mazao bora kila mwezi,[f]
15 Kwa vitu bora kabisa kutoka katika milima ya zamani*[g]
Na vitu bora kutoka katika vilima vinavyodumu,
16 Kwa vitu bora vya dunia na vitu vinavyoijaza,[h]
Na kwa kibali cha Yule anayekaa katika kichaka cha miiba.[i]
Na vije juu ya kichwa cha Yosefu,
Juu ya utosi wa kichwa cha yule aliyechaguliwa kutoka kati ya ndugu zake.[a]
17 Fahari yake ni kama ya mzaliwa wa kwanza wa ng'ombe dume,
Na pembe zake ni pembe za fahali mwitu.
Atazitumia kuyasukuma* mataifa
Yote pamoja mpaka miisho ya dunia.
Wao ni makumi ya maelfu ya Efraimu,[b]
Nao ni maelfu ya Manase."

18 Alisema hivi kumhusu Zabuloni:[c]

"Shangilia, Ee Zabuloni, unapotoka nje,
Nawe, Isakari, katika mahema yako.[d]
19 Watayaita mataifa mlimani.
Huko watatoa dhabihu za uadilifu.
Kwa maana watafyonza* utajiri mwingi wa bahari
Na marundo yaliyofichika# mchangani."

20 Alisema hivi kumhusu Gadi:[e]

"Amebarikiwa yule anayepanua mipaka ya Gadi.[f]
Analala huko kama simba,
Akiwa tayari kuunyafua mkono, naam, utosi wa kichwa.
21 Atajichagulia fungu la kwanza,[g]
Kwa maana huko fungu la mpaji sheria limehifadhiwa.[h]
Viongozi wa watu watakusanyika pamoja.

SURA YA 33
a Law 1:9
b Mwa 49:27
c Mwa 49:22
d Yos 16:1
e Mwa 49:25
f Law 26:5; Zb 65:9
g Yos 17:17, 18
h Kum 8:7, 8
i Kut 3:4; Mdo 7:30

Safu ya 2
a Mwa 37:7; Mwa 49:26; 1Nya 5:1, 2
b Mwa 48:19, 20
c Mwa 49:13
d Mwa 49:14
e Mwa 49:19
f Yos 13:24-28
g Hes 32:1-5
h Yos 22:1, 4

33:11 *Au "Vivunje viuno vya." 33:15 *Au labda, "milima ya mashariki."

33:17 *Au "kuyapiga." 33:19 *Tnn., "watanyonya." #Au "hazina zilizofichika."

Uadilifu wa Yehova atautekeleza,
Na amri zake* pamoja na Israeli."
22 Alisema hivi kumhusu Dani:[a]
"Dani ni mwanasimba.[b]
Ataruka kutoka Bashani."[c]
23 Alisema hivi kumhusu Naftali:[d]
"Naftali ameshiba kibali
Naye amejaa baraka ya Yehova.
Imiliki magharibi na kusini."
24 Alisema hivi kumhusu Asheri:[e]
"Asheri amebarikiwa kuwa na wana.
Na apendwe na ndugu zake,
Naye achovye* miguu yake katika mafuta.
25 Makufuli ya lango lako ni chuma na shaba,[f]
Nawe utakuwa salama siku zako zote.*
26 Hakuna aliye kama Mungu wa kweli[g] wa Yeshuruni,[h]
Anayepita mbinguni kuja kukusaidia
Na kupita juu ya mawingu katika fahari yake.[i]
27 Mungu ni kimbilio tangu nyakati za kale,[j]
Mikono yake ya milele iko chini yako.[k]
Naye atamfukuza adui kutoka mbele yako,[l]
Naye atasema, 'Waangamize!'[m]
28 Israeli atakaa kwa usalama,
Na chemchemi ya Yakobo itatengwa peke yake
Katika nchi ya nafaka na divai mpya,[a]
Na anga lake litadondosha umande.[b]
29 Wewe ni mwenye furaha, Ee Israeli![c]
Ni nani aliye kama wewe,[d]
Taifa linalofurahia wokovu wa Yehova,[e]
Ngao yenu inayowalinda[f]
Na upanga wenu wenye fahari?
Maadui wenu watajikunyata mbele yenu,[g]
Nanyi mtawakanyaga migongoni."*

34 Kisha Musa akatoka katika jangwa tambarare
la Moabu na kupanda Mlima
Nebo,[h] kwenye kilele cha Pisga,[i] kinachoelekeana na Yeriko.[j] Yehova akamwonyesha nchi yote, kuanzia Gileadi
mpaka Dani,[k]
2 na nchi yote
ya Naftali na nchi ya Efraimu na Manase, na nchi
yote ya Yuda mpaka bahari
ya magharibi,*[l]
3 na Negebu[m] na ile Wilaya,[n] bonde tambarare la Yeriko, jiji la mitende, mpaka Soari.[o]
4 Kisha Yehova akamwambia hivi: "Hii ndiyo nchi ambayo nilimwapia Abrahamu, Isaka, na Yakobo, nilipposema, 'Nitaupa uzao wako* nchi hii.'[p] Nimekuruhusu uione kwa macho yako mwenyewe, lakini hutavuka kuingia humo."[q]
5 Kisha Musa mtumishi wa Yehova akafa huko katika nchi ya Moabu kama

SURA YA 33
a Mwa 49:16
b Amu 13:2, 24; Amu 15:8, 20; Amu 16:30
c Yos 19:47
d Mwa 49:21
e Mwa 49:20
f Kum 8:7, 9
g Kut 15:11
h Isa 44:2
i Zb 68:32-34
j Zb 46:11; Zb 91:2
k Isa 40:11
l Kum 9:3
m Kum 31:3, 4

Safu ya 2
a Kum 8:7, 8
b Kum 11:11
c Zb 33:12; Zb 144:15; Zb 146:5
d Kum 4:7; 2Sa 7:23; Zb 147:20
e Zb 27:1; Isa 12:2
f Zb 115:9
g Zb 66:3

SURA YA 34
h Kum 32:49
i Kum 3:27
j Hes 36:13
k Amu 18:29
l Kut 23:31; Hes 34:2, 6; Kum 11:24
m Yos 15:1
n Mwa 13:10
o Mwa 19:22, 23
p Mwa 12:7; Mwa 26:3; Mwa 28:13
q Hes 20:12

33:21 *Tnn., "maamuzi yake ya hukumu." 33:24 *Au "anawe." 33:25 *Tnn., "Kama zilivyo siku zako ndivyo zitakavyokuwa nguvu zako." 33:29 *Au labda, "mtakanyaga mahali pao pa juu." 34:2 *Yaani, ile Bahari Kuu, Mediterania. 34:4 *Tnn., "Nitaipa mbegu yako."

Yehova alivyosema.[a] 6 Aka-
mzika bondeni katika nchi ya
Moabu, ng'ambo ya Beth-
peori, na hakuna mtu anaye-
jua kaburi lake liko wapi mpa-
ka leo hii.[b] 7 Musa alikuwa
na umri wa miaka 120 alipo-
kufa.[c] Macho yake hayakuwa
yamedhoofika, na nguvu zake
hazikuwa zimeisha. 8 Wais-
raeli walimlilia Musa katika
jangwa tambarare la Moabu
kwa siku 30.[d] Kisha siku za
kumlilia na kumwombolezea
Musa zikaisha.

9 Yoshua mwana wa Nuni
alikuwa amejaa roho ya he-
kima, kwa kuwa Musa aliku-
wa ameweka mkono wake juu
yake;[a] na Waisraeli wakaanza
kumsikiliza, nao wakafanya
kama Yehova alivyokuwa ame-
mwamuru Musa.[b] 10 Lakini
hajatokea tena nabii mwingi-
ne katika Israeli aliye kama
Musa,[c] ambaye Yehova ali-
mjua uso kwa uso.[d] 11 Ali-
fanya ishara zote na miujiza
ambayo Yehova alimtuma afa-
nye katika nchi ya Misri kwa
Farao na watumishi wake wote
na nchi yake yote,[e] 12 pamo-
ja na mkono wenye nguvu na
nguvu zinazoogopesha amba-
zo Musa alidhihirisha macho-
ni pa Waisraeli wote.[f]

SURA YA 34
a Kum 32:50; Yos 1:2
b Yud 9
c Kum 31:1, 2; Mdo 7:23; Mdo 7:30, 36
d Hes 20:29

Safu ya 2
a Kum 31:14; 1Ti 4:14
b Hes 27:18, 21; Yos 1:16
c Kum 18:15; Mdo 3:22; Mdo 7:37
d Kut 33:11; Hes 12:8
e Kum 4:34
f Kum 26:8; Lu 24:19

# YOSHUA

YALIYOMO

---

1 Baada ya kifo cha Musa
mtumishi wa Yehova, Ye-
hova akamwambia Yoshua*[a]
mwana wa Nuni, mhudumu[b]
wa Musa: 2 "Musa mtumishi
wangu amekufa.[c] Sasa jitayari-
she, vuka Mto Yordani pamo-
ja na watu hawa wote, mwi-
ngie katika nchi ambayo
ninawapa Waisraeli.[d] 3 Nita-
wapa kila mahali mtakapoka-
nyaga, kama nilivyomwahidi
Musa.[e] 4 Eneo lenu litaanzia
nyikani mpaka kwenye Mlima
Lebanoni hadi ule mto mku-
bwa, Efrati, yaani, nchi yote
ya Wahiti,[a] mpaka kwenye Ba-
hari Kuu,* upande wa magha-
ribi.#[b] 5 Hakuna yeyote ata-
kayekushinda sikuzote za mai-
sha yako.[c] Nitakuwa pamoja
nawe kama nilivyokuwa pamo-
ja na Musa.[d] Sitakutupa wala
kukuacha.[e] 6 Uwe jasiri na
imara,[f] kwa sababu ni wewe
utakayewaongoza watu hawa

**1:1** * Au "Yehoshua," maana yake "Yehova Ni Wokovu."

**1:4** * Yaani, Mediterania. # Au "kuelekea machweo ya jua."

**SURA YA 1**
a Kum 31:14
b Kut 24:13; Hes 11:28
c Kum 34:5
d Kum 3:28
e Kum 11:24

**Safu ya 2**
a Hes 13:29
b Mwa 15:18; Kut 23:31; Hes 34:2, 3; Kum 1:7; Yos 15:1, 4
c Kum 7:24; Kum 11:25
d Kut 3:12; Yos 3:7
e Kum 31:6
f Kum 31:23

kuirithi nchi niliyowaapia ma-
babu zao kwamba nitawapa.[a]
7 “Ila tu uwe jasiri na ima-
ra kabisa, na ufuate kwa ua-
ngalifu Sheria yote kama
Musa mtumishi wangu ali-
vyokuamuru. Usiende kusho-
to wala kulia,[b] ili utende kwa
hekima mahali popote utaka-
poenda.[c] 8 Kitabu hiki cha
Sheria kisiondoke kinywani
mwako,[d] ni lazima ukisome
kwa sauti ya chini* mchana na
usiku ili ufuate kwa uangali-
fu mambo yote yaliyoandikwa
humo;[e] ndipo utakapofaniki-
sha njia yako na kutenda kwa
hekima.[f] 9 Je, si mimi niliye-
kuamuru uwe jasiri na imara?
Basi uwe jasiri na imara. Usi-
tetemeke wala kuogopa, kwa
maana mimi Yehova Mungu
wako nipo pamoja nawe ma-
hali popote utakapoenda.”[g]
10 Ndipo Yoshua akawaa-
muru viongozi wa watu akise-
ma, 11 “Piteni katika kambi
yote na kuwaamuru watu hivi:
‘Tayarisheni vyakula, kwa sa-
babu baada ya siku tatu mta-
vuka Mto Yordani ili kuingia
na kuimiliki nchi ambayo Ye-
hova Mungu wenu anawapa.’”[h]
12 Kisha Yoshua akawaa-
mbia hivi watu wa kabila la Ru-
beni, Gadi, na nusu ya kabi-
la la Manase: 13 “Kumbukeni
amri ambayo Musa mtumishi
wa Yehova aliwapa alipose-
ma,[i] ‘Yehova Mungu wenu ana-
wapumzisha, naye amewapa
nchi hii. 14 Wake zenu, wa-
toto wenu, na wanyama wenu
wa kufugwa watakaa katika
nchi ambayo Musa amewapa
upande huu* wa Yordani,[j] la-
kini ninyi nyote mashujaa ho-
dari[a] mnapaswa kuvuka na ku-
watangulia ndugu zenu mki-
wa mmejipanga kivita.[b] Mna-
paswa kuwasaidia 15 mpa-
ka Yehova atakapowapa ndu-
gu zenu mahali pa kupumzika,
kama alivyowapa ninyi, nao
pia wamiliki nchi ambayo Ye-
hova Mungu wenu anawapa.
Kisha rudini na kuimiliki nchi
yenu ambayo Musa mtumishi
wa Yehova aliwapa upande wa
mashariki wa Yordani.’”[c]
16 Wakamwambia Yoshua:
“Tutafanya yote ambayo ume-
tuamuru, na tutaenda maha-
li popote unapotaka twende.[d]
17 Kama tulivyomtii Musa ka-
tika mambo yote, ndivyo
tutakavyokutii. Yehova Mu-
ngu wako na awe pamoja
nawe kama alivyokuwa pamo-
ja na Musa.[e] 18 Mtu yeyote
atakayeasi agizo lako na asi-
yetii amri yoyote utakayotoa
atauawa.[f] Lakini uwe jasiri na
imara.”[g]

2 Kisha Yoshua mwana wa
Nuni akawatuma kwa siri
wanaume wawili wapelele-
zi kutoka Shitimu,[h] akawaa-
mbia: “Nendeni mkaipeleleze
nchi, hasa jiji la Yeriko.” Basi
wakaenda na kufika nyumba-
ni kwa mwanamke mmoja ka-
haba aliyeitwa Rahabu,[i] waka-
kaa humo. 2 Mfalme wa Ye-
riko akaambiwa: “Wanaume
Waisraeli wameingia humu
leo usiku ili kuipeleleza nchi.”
3 Ndipo mfalme wa Yeriko
akawatuma wajumbe kwa Ra-
habu, akisema: “Watoe nje wa-
naume waliokuja nyumbani
mwako, kwa sababu wameku-
ja kuipeleleza nchi nzima.”
4 Lakini mwanamke huyo
alikuwa amewaficha wanau-
me hao wawili. Basi akase-

1:8 *Au “ukitafakari.” 1:14 *Yaani, upande wa mashariki.

SURA YA 1
a Mwa 12:7 Mwa 15:18 Mwa 26:3
b Kum 5:32
c Kum 29:9 1Fa 2:3
d Kum 6:6 Kum 30:14
e Kum 17:18, 19 Zb 1:1, 2 1Ti 4:15 Yak 1:25
f 1Nya 22:13
g Kut 23:27 Kum 31:7, 8
h Kum 9:1 Yos 3:2, 3
i Hes 32:20-22 Yos 22:1-4
j Kum 3:19, 20 Kum 29:8 Yos 13:8

Safu ya 2
a Hes 1:3 Hes 26:2
b Kum 3:18
c Hes 32:33 Yos 22:4, 9
d Hes 32:17, 25
e Hes 27:18, 20 Kum 34:9
f Kum 17:12
g Kum 31:7 Yos 1:6, 9

SURA YA 2
h Hes 25:1 Hes 33:49
i Yos 6:17 Mt 1:5 Ebr 11:31 Yak 2:25

ma: “Ni kweli, wanaume hao
walikuja kwangu, lakini siku-
jua walikotoka. **5** Giza lili-
poingia, waliondoka kabla ya
lango la jiji kufungwa. Sijui
walikokwenda, mkiwafuatia
haraka, mtawafikia.” **6** (La-
kini alikuwa amewaficha juu
ya paa katikati ya majani ya
kitani yaliyopangwa paani.)
**7** Basi watu hao wakawafua-
tia kwenye vivuko vya Yorda-
ni,[a] na mara tu walipotoka, la-
ngo la jiji likafungwa.

**8** Kabla wapelelezi hao ha-
wajalala, Rahabu akaenda ku-
waona kwenye paa. **9** Aka-
waambia: “Najua kwamba Ye-
hova atawapa nchi hii[b] na
tumeshikwa na hofu kwa sa-
babu yenu.[c] Wakaaji wote
wa nchi wamevunjika moyo
kwa sababu yenu,[d] **10** kwa
maana tumesikia jinsi Yehova
alivyoyakausha maji ya Bahari
Nyekundu* mbele yenu mlipo-
toka Misri[e] na mambo mliyo-
watendea wale wafalme wawi-
li wa Waamori, yaani, Sihoni[f]
na Ogu,[g] waliokuwa ng’ambo
ya# Yordani, mliowaangamiza
kabisa. **11** Tuliposikia hayo,
tulikufa moyo,* na hakuna ye-
yote aliye na ujasiri kwa sa-
babu yenu, kwa kuwa Yeho-
va Mungu wenu ni Mungu juu
mbinguni na chini duniani.[h]
**12** Sasa, tafadhalini, niapie-
ni kwa Yehova kwamba, kwa
kuwa nimewatendea kwa upe-
ndo mshikamanifu, ninyi pia
mtaitendea familia ya baba ya-
ngu kwa upendo mshikamani-
fu; nipeni ishara inayoamini-
ka* kwamba mtatimiza ahadi
yenu. **13** Nanyi hamtawaa-
ngamiza baba yangu na mama
yangu, ndugu zangu na dada
zangu, na watu wetu wote,
mtatuokoa tusife.”*[a]

**14** Ndipo wanaume hao wa-
kamwambia: “Tutakufa bada-
la yenu!* Ikiwa hamtatoa ha-
bari kuhusu mambo yaliyotu-
leta, tutawatendea kwa upe-
ndo mshikamanifu na kwa
uaminifu Yehova atakapotu-
patia nchi hii.” **15** Basi aka-
washusha kwa kamba kupitia
dirishani, kwa kuwa nyumba
yake ilikuwa imejengwa kwe-
nye ukuta wa jiji.[b] **16** Naye
akawaambia: “Nendeni mili-
mani mkajifiche huko kwa
siku tatu ili wale wanaowafua-
tia wasiwapate. Kisha wakiru-
di mnaweza kwenda zenu.”

**17** Wanaume hao wakase-
ma: “Hatutakuwa na hatia
kuhusiana na kiapo ulichotua-
pisha[c] **18** isipokuwa, tutaka-
pokuja katika nchi hii, utaku-
wa umefunga kamba hii nye-
kundu katika dirisha ambamo
utatuteremshia. Wakusanye
baba yako, mama yako, ndugu
zako, na familia yote ya baba
yako ndani ya nyumba hii.[d]
**19** Ikiwa mtu yeyote atato-
ka nje ya nyumba yako, damu
yake itakuwa juu ya ki-
chwa chake mwenyewe, nasi
hatutakuwa na hatia. Lakini
mtu yeyote aliye ndani ya nyu-
mba yako pamoja nawe aki-
fa, damu yake itakuwa juu ya
vichwa vyetu. **20** Lakini uki-
toa habari kuhusu mambo ya-
liyotuleta,[e] hatutakuwa na ha-
tia kuhusiana na kiapo cha-
ko ulichotuapisha.” **21** Naye
akasema: “Na iwe kama mli-
vyosema.”

**2:10** *Au “Bahari ya Shamu.” #Yaani, upande wa mashariki wa. **2:11** *Tnn., “mioyo yetu iliyeyuka.” **2:12** *Au “inayotegemeka.”

**2:13** *Au “mtaokoa nafsi zetu.” **2:14** *Tnn., “Nafsi zetu zitakufa badala ya nafsi zenu!”

**SURA YA 2**

a Amu 3:28; Amu 12:5
b Kut 3:8
c Kut 23:27; Kum 2:25; Kum 11:25
d Kut 15:15; Yos 5:1
e Kut 14:21; Kut 15:13, 14
f Hes 21:21-24
g Hes 21:33, 34; Kum 3:3; Yos 9:9, 10
h Kum 4:39; 2Nya 20:6; Da 4:35

**Safu ya 2**

a Yos 6:23
b Ebr 11:31
c Hes 30:2
d Yos 6:23
e Yos 2:14

Kwa hiyo akawaruhusu wae-
nde zao, nao wakaondoka.
Baadaye, akafunga ile kamba
nyekundu dirishani. **22** Basi
wakaondoka na kuelekea mili-
mani, wakakaa huko kwa siku
tatu, mpaka wale waliokuwa
wakiwafuatia waliporudi. Wali-
watafuta katika kila barabara
lakini hawakuwapata. **23** Ki-
sha wapelelezi hao wawili wa-
kaondoka milimani, wakavu-
ka mto na kwenda kwa Yoshua
mwana wa Nuni. Wakamsimu-
lia mambo yote yaliyowapata.
**24** Halafu wakamwambia hivi
Yoshua: “Yehova ametupatia
nchi yote.[a] Na kwa hakika wa-
kaaji wote wa nchi wamevunji-
ka moyo kwa sababu yetu.”[b]

**3** Ndipo Yoshua na Waisrae-
li wote* wakaamka asubu-
hi na mapema na kusafiri ku-
toka Shitimu[c] mpaka Yordani.
Wakalala hapo usiku kabla ya
kuvuka.

**2** Baada ya siku tatu, vio-
ngozi[d] walipita kambini **3** na
kuwaamuru watu, “Mara tu
mtakapoliona sanduku la aga-
no la Yehova Mungu wenu li-
kiwa limebebwa na makuha-
ni Walawi,[e] mwondoke na ku-
lifuata, **4** ili mjue njia ya ku-
pita kwa kuwa hamjawahi
kupita njia hiyo, lakini muwe
umbali wa mikono 2,000* hivi
kutoka kwenye sanduku hilo;
msilikaribie zaidi.”

**5** Kisha Yoshua akawaa-
mbia watu: “Jitakaseni,[f] kwa
maana kesho Yehova atafa-
nya mambo yanayostaajabi-
sha kati yenu.”[g]

**6** Halafu Yoshua akawaa-
mbia makuhani: “Bebeni sa-
nduku la agano[a] na muwata-
ngulie watu.” Basi wakabeba
sanduku la agano na kuwata-
ngulia watu.

**7** Ndipo Yehova akamwa-
mbia Yoshua: “Leo nitaanza
kukukweza machoni pa Wa-
israeli wote,[b] ili wajue kwa-
mba nitakuwa pamoja nawe[c]
kama nilivyokuwa pamoja na
Musa.[d] **8** Waamuru hivi ma-
kuhani wanaobeba sanduku la
agano: ‘Mtakapofika kwenye
ukingo wa maji ya Yordani,
ingieni na kusimama tuli nda-
ni ya maji ya Yordani.’”[e]

**9** Yoshua akawaambia Wa-
israeli: “Njooni hapa msikili-
ze maneno ya Yehova Mu-
ngu wenu.” **10** Kisha Yoshua
akasema: “Kwa njia hii mtajua
kwamba Mungu aliye hai yumo
miongoni mwenu,[f] na bila sha-
ka atawafukuza mbele yenu
Wakanaani, Wahiti, Wahivi,
Waperizi, Wagirgashi, Waamo-
ri, na Wayebusi.[g] **11** Tazame-
ni! Sanduku la agano la Bwana
wa dunia nzima linawata-
ngulia kuingia ndani ya Yorda-
ni. **12** Sasa chagueni wanau-
me 12 kutoka katika makabi-
la ya Israeli, yaani, kila kabila
mtu mmoja,[h] **13** na mara tu
nyayo za makuhani wanaobe-
ba Sanduku la Yehova, Bwana
wa dunia nzima, zitakapogusa
maji ya Yordani, maji ya Yor-
dani yanayotoka upande wa
juu yatasimamishwa, yataku-
wa tuli kama bwawa.”*[i]

**14** Basi watu walipotoka
ndani ya mahema yao kab-
la tu ya kuvuka Yordani, ma-
kuhani waliobeba sanduku la
agano[j] wakawatangulia watu.
**15** Mara tu makuhani walio-
beba lile Sanduku walipofika

---

**3:1** *Tnn., “wana wote wa Israeli.” **3:4** *Karibu mita 890 (futi 2,920). Angalia Nyongeza B14.

**3:13** *Au “ukuta.”

---

SURA YA 2
a Kut 23:31, Yos 6:2, Yos 21:44
b Kut 15:14-16, Yos 2:9-11, Yos 5:1

SURA YA 3
c Hes 25:1, Yos 2:1
d Kum 1:15, Yos 1:10, 11
e Hes 4:15, 1Nya 15:2
f Kut 19:10, Law 20:7
g Kut 34:10

Safu ya 2
a Kut 25:10, Hes 4:15
b Yos 4:14
c Yos 1:5, 17
d Kut 3:12, Kut 14:31
e Yos 3:17
f Kum 7:21
g Kut 3:8, Kum 7:1, Zb 44:2
h Yos 4:2, 3
i Zb 114:1, 3
j Kut 25:10, Yos 3:6, Mdo 7:44, 45

Yordani na kutumbukiza mi-
guu yao ukingoni mwa mto
huo (kwa maana maji ya Yor-
dani hufurika kwenye kingo
zake[a] sikuzote za mavuno),
**16** maji yanayotoka upande
wa juu yakaacha kutiririka.
Yakasimama tuli kama bwa-
wa* mbali sana huko Adamu,
jiji lililo karibu na Sarethani,
na yale yanayoshuka kwenye
Bahari ya Araba, yaani, Baha-
ri ya Chumvi, yakakauka. Yali-
simamishwa, na watu wakavu-
ka kuelekea Yeriko. **17** Ma-
kuhani waliobeba sanduku la
agano la Yehova wakaendelea
kusimama tuli kwenye nchi
kavu[b] katikati ya Yordani,
huku Waisraeli wote wakivuka
kwenye nchi kavu[c] mpaka tai-
fa lote lilipovuka Yordani.

**4** Baada tu ya taifa lote ku-
vuka Yordani, Yehova aka-
mwambia Yoshua: **2** “Wachu-
kue wanaume 12 kutoka kati
ya watu, yaani, mtu mmoja ku-
toka katika kila kabila,[d]
**3** na uwaamuru hivi: ‘Chukue-
ni mawe 12 kutoka katikati
ya Yordani, mahali ambapo
miguu ya makuhani ilisima-
ma tuli,[e] myabebe na kuyawe-
ka mahali mtakapolala usiku
huu.’”[f]

**4** Basi Yoshua akawaita
wale wanaume 12 aliowacha-
gua kutoka kati ya Waisrae-
li, yaani, mtu mmoja kutoka
katika kila kabila; **5** Yoshua
akawaambia: “Nendeni katika-
ti ya Yordani mbele ya sandu-
ku la Yehova Mungu wenu, na
kila mmoja wenu abebe jiwe
begani, kulingana na idadi ya
makabila ya Waisraeli, **6** ili
yawe ishara kwenu. Ikiwa wa-
toto* wenu watawauliza wa-
kati ujao, ‘Mawe haya ni ya
nini?’[a] **7** waambieni: ‘Sandu-
ku la agano la Yehova lilipovu-
shwa Yordani, maji ya Yorda-
ni yalizuiwa yasitiririke.[b] Basi
mawe haya yatakuwa kumbu-
kumbu la kudumu kwa Wais-
raeli.’”[c]

**8** Kwa hiyo Waisraeli waka-
fanya kama Yoshua alivyowaa-
muru. Wakachukua mawe 12
kutoka katikati ya Yordani,
kama Yehova alivyomwagiza
Yoshua, kulingana na idadi
ya makabila ya Waisraeli. Wa-
kayapeleka mahali walipolala
usiku na kuyaweka hapo.

**9** Pia Yoshua akaweka mawe
12 katikati ya Yordani maha-
li iliposimama miguu ya ma-
kuhani waliobeba sanduku la
agano,[d] na mawe hayo yako
huko mpaka leo.

**10** Makuhani waliobeba lile
Sanduku waliendelea kusima-
ma katikati ya Yordani mpa-
ka watu walipofanya mambo
yote ambayo Yehova alimwa-
muru Yoshua, sawasawa na
mambo yote ambayo Musa ali-
kuwa amemwamuru Yoshua.
Wakati huohuo, watu waliha-
rakisha kuvuka. **11** Baada tu
ya watu wote kuvuka, maku-
hani waliobeba Sanduku la
Yehova wakavuka huku watu
wakiwatazama.[e] **12** Na watu
wa kabila la Rubeni, Gadi,
na nusu ya kabila la Mana-
se wakavuka wakiwa wame-
jipanga kivita[f] na kuwatangu-
lia Waisraeli wengine, kama
Musa alivyokuwa amewaagi-
za.[g] **13** Wanajeshi wapatao
40,000 wakiwa na silaha ta-
yari kwa vita wakavuka mbe-
le za Yehova na kuingia katika
jangwa tambarare la Yeriko.

**14** Siku hiyo Yehova ali-
mkweza Yoshua machoni pa

**3:16** * Au “ukuta.” **4:6** * Tnn., “wana.”

SURA YA 3
a Yos 4:18; 1Nya 12:15
b Yos 4:3
c Zb 66:6

SURA YA 4
d Yos 3:12, 13
e Yos 3:17
f Yos 4:19, 20

Safu ya 2
a Kut 13:14; Kum 6:20, 21; Zb 78:3, 4
b Yos 3:13, 16
c Kum 4:9
d Yos 3:17
e Yos 3:8, 17
f Yos 1:12, 14
g Hes 32:20-22; Hes 32:25-29

Waisraeli wote,[a] wakamheshimu sana* sikuzote za maisha yake, kama walivyomheshimu sana Musa.[b]

**15** Ndipo Yehova akamwambia Yoshua: **16** “Waamuru makuhani wanaobeba sanduku[c] la Ushahidi watoke ndani ya Yordani.” **17** Basi Yoshua akawaamuru hivi makuhani: “Tokeni ndani ya Yordani.” **18** Makuhani waliobeba sanduku la agano[d] la Yehova walipotoka katikati ya Yordani na nyayo zao kukanyaga nchi kavu, maji ya Yordani yakaanza kutiririka tena na kingo zake zikafurika[e] kama mwanzoni.

**19** Watu walivuka Yordani siku ya kumi ya mwezi wa kwanza na kupiga kambi Gilgali[f] kwenye mpaka wa mashariki wa Yeriko.

**20** Kisha Yoshua akapanga kule Gilgali yale mawe 12 ambayo walichukua kutoka Mto Yordani.[g] **21** Akawaambia hivi Waisraeli: “Watoto wenu watakapowauliza wakati ujao, ‘Mawe haya ni ya nini?’[h] **22** Waambieni, ‘Waisraeli walivuka katikati ya Mto Yordani kwenye nchi kavu[i] **23** Yehova Mungu wenu alipoyakausha maji ya Yordani mbele yao mpaka walipovuka, kama Yehova Mungu wenu alivyoikausha Bahari Nyekundu* mbele yetu mpaka tulipovuka.[j] **24** Alifanya hivyo ili watu wote duniani wajue jinsi mkono wa Yehova ulivyo na nguvu[k] na ili ninyi mmwogope Yehova Mungu wenu sikuzote.’”

**4:14** *Tnn., “wakamwogopa.” **4:23** *Au “Bahari ya Shamu.”

SURA YA 4
a Yos 3:7
b Kut 14:31
c Kut 25:22
d Hes 4:15
e Yos 3:13, 15
f Yos 4:3; Yos 5:8, 9; Yos 10:6
g Yos 4:8
h Zb 44:1
i Yos 3:17; Zb 66:6
j Kut 14:21; Isa 63:12; Ebr 11:29
k Kut 9:16; Kut 15:6; Kum 28:10; 1Sa 17:46; 2Fa 19:19; Zb 106:8

Safu ya 2

SURA YA 5
a Mwa 10:15, 16
b Hes 13:29
c Kut 15:15; Yos 2:24
d Yos 2:9-11
e Mwa 17:9-11
f Yos 5:8, 9
g Hes 14:29; Hes 26:65; Kum 2:14
h Hes 14:33; Kum 1:3
i Hes 14:22, 23
j Kum 1:35
k Mwa 13:14, 15; Kut 33:1
l Kut 3:8; Hes 13:26, 27; Eze 20:6
m Hes 14:31

**5** Mara tu wafalme wote wa Waamori[a] waliokuwa upande wa magharibi* wa Yordani na wafalme wote wa Wakanaani[b] waliokuwa karibu na bahari waliposikia kwamba Yehova alikausha maji ya Yordani mpaka Waisraeli walipovuka, wakafa moyo#[c] na hawakuwa na ujasiri wowote kwa sababu ya Waisraeli.[d]

**2** Wakati huo Yehova akamwambia hivi Yoshua: “Tengeneza visu vya jiwe gumu na uwatahiri[e] wanaume Waisraeli tena, mara ya pili.” **3** Basi Yoshua akatengeneza visu vya jiwe gumu na kuwatahiri wanaume Waisraeli kule Gibeath-haaralothi.*[f] **4** Yoshua aliwatahiri kwa sababu wanaume wote waliotoka Misri, yaani, wanaume wote wa kwenda vitani,* walikufa nyikani walipotoka Misri.[g] **5** Kwa maana watu wote waliotoka Misri walikuwa wametahiriwa, lakini watu wote waliozaliwa nyikani wakiwa safarini kutoka Misri hawakuwa wametahiriwa. **6** Waisraeli walitembea miaka 40[h] nyikani mpaka taifa lote lilipokufa, yaani, wanaume wote wa kwenda vitani waliotoka Misri ambao hawakutii sauti ya Yehova.[i] Yehova aliwaapia kwamba hatawaruhusu kamwe waione nchi[j] ambayo Yehova alikuwa amewaapia mababu zao kwamba atatupatia,[k] nchi inayotiririka maziwa na asali.[l] **7** Kwa hiyo, akawainua wana wao badala yao.[m] Yoshua akawatahiri

**5:1** *Tnn., “upande unaoelekea baharini.” #Tnn., “mioyo yao ikayeyuka.” **5:3** *Maana yake “Kilima cha Magovi.” **5:4** *Au “wanaume wote wenye umri wa kwenda vitani.”

wana hao kwa sababu hawa-
kuwa wametahiriwa safarini.
**8** Walipomaliza kutahiri tai-
fa lote, wakaendelea kukaa
kambini mpaka walipopona.
**9** Kisha Yehova akamwa-
mbia Yoshua: “Leo nimewao-
ndolea aibu ya Misri.” Basi ta-
ngu wakati huo mahali hapo
panaitwa Gilgali.*[a]
**10** Waisraeli wakaendelea
kupiga kambi Gilgali, nao wa-
kaadhimisha Pasaka siku
ya 14 ya mwezi huo,[b] wakati
wa jioni, katika jangwa ta-
mbarare la Yeriko. **11** Kesho
yake, baada ya Pasaka, siku
hiyohiyo wakaanza kula ma-
zao ya nchi, yaani, mikate isi-
yo na chachu[c] na nafaka zi-
lizokaangwa. **12** Mana iliko-
ma siku iliyofuata, baada ya
Waisraeli kula baadhi ya ma-
zao ya nchi; Waisraeli hawa-
kupata mana tena,[d] wakaa-
nza kula mazao ya nchi ya Ka-
naani mwaka huo.[e]
**13** Yoshua alipokuwa kari-
bu na Yeriko, aliinua macho
na kumwona mwanamume[f] fu-
lani amesimama mbele yake
akiwa ameshika upanga ulio-
chomolewa.[g] Yoshua akamka-
ribia na kumuuliza: “Uko upa-
nde wetu au wa maadui wetu?”
**14** Akamjibu: “Hapana, mimi
ni mkuu* wa jeshi la Yehova.”[h]
Basi Yoshua akaanguka chi-
ni kifudifudi, akasujudu, na
kumwambia: “Bwana wangu
una ujumbe gani kwangu mimi
mtumishi wako?” **15** Mkuu
wa jeshi la Yehova akamjibu
hivi Yoshua: “Vua viatu vya-
ko, kwa sababu mahali unapo-
simama ni patakatifu.” Yoshua
akavua mara moja.[i]

**5:9** *Maana yake “Kuondoa; Kuondolea Mbali.” **5:14** *Au “kiongozi.”

SURA YA 5
*a* Yos 4:19; Yos 5:3
*b* Kut 12:24, 25; Hes 9:5
*c* Kut 12:18
*d* Kut 16:35
*e* Kum 6:10-12; Kum 8:10
*f* Mwa 18:2; Amu 13:6; Mdo 1:10
*g* Kut 23:23; Hes 22:23; 1Nya 21:16
*h* Kut 23:20; 1Fa 22:19; Da 10:13
*i* Kut 3:4, 5

Safu ya 2

SURA YA 6
*a* Yos 2:9
*b* Hes 14:9; Kum 7:24; Ne 9:24
*c* Amu 7:22
*d* Ebr 11:30
*e* Hes 4:15
*f* Hes 10:14, 18, 22; Yos 1:12, 14

**6** Basi malango ya jiji la Ye-
riko yalikuwa yamefungwa
kabisa kwa sababu ya Wais-
raeli; hakuna mtu yeyote ali-
yetoka wala kuingia.[a]
**2** Yehova akamwambia Yo-
shua, “Tazama, nimetia miko-
noni mwako Yeriko, mfalme
wake, na mashujaa wake hoda-
ri.[b] **3** Ninyi nyote wanaume
wa vita mnapaswa kulizungu-
ka jiji hili, lizungukeni mara
moja kwa siku. Mtafanya hi-
vyo kwa siku sita. **4** Waagize
makuhani saba wabebe pembe
saba za kondoo dume na kuli-
tangulia Sanduku. Lakini siku
ya saba, mnapaswa kulizungu-
ka jiji mara saba na makuhani
watapiga pembe hizo.[c] **5** Pe-
mbe za kondoo dume zitaka-
popigwa, na mara tu mtaka-
posikia mlio wake,* watu wote
watapiga kelele kubwa za vita.
Kisha ukuta wa jiji utaanguka
chini,[d] na kila mtu ataingia ji-
jini moja kwa moja.”
**6** Basi Yoshua mwana wa
Nuni akawaita makuhani na
kuwaambia: “Bebeni sanduku
la agano, na makuhani saba
wabebe pembe saba za ko-
ndoo dume na kulitangulia Sa-
nduku la Yehova.”[e] **7** Kisha
akawaambia watu, “Nendeni
mzunguke jiji, na wanaje-
shi wenye silaha[f] walitangulie
Sanduku la Yehova.” **8** Watu
wakafanya kama Yoshua ali-
vyowaambia, makuhani saba
waliobeba pembe saba za ko-
ndoo dume mbele za Yehova,
wakatangulia na kupiga pe-
mbe hizo, na sanduku la agano
la Yehova lilikuwa likiwafua-
ta. **9** Na wanajeshi wenye si-
laha waliwatangulia makuhani

**6:5** *Au “pembe zikipigwa kwa muda mrefu.”

waliokuwa wakizipiga pembe,
na walinzi wa nyuma walilifua-
ta Sanduku huku pembe ziki-
pigwa mfululizo.
**10** Yoshua alikuwa ame-
waamuru hivi watu: “Msipi-
ge kelele wala kupaza sauti.
Msiseme neno lolote mpaka
siku nitakapowaambia, ‘Paze-
ni sauti!’ Ndipo mtakapopaza
sauti.” **11** Akaagiza Sandu-
ku la Yehova lipelekwe kuzu-
nguka jiji mara moja, kisha
wakarudi kambini na kulala
humo usiku.
**12** Asubuhi iliyofuata, Yo-
shua akaamka mapema, na
makuhani wakalibeba Sandu-
ku[a] la Yehova, **13** makuhani
saba waliobeba pembe saba
za kondoo dume walilitangu-
lia Sanduku la Yehova wakipi-
ga pembe hizo mfululizo. Nao
wanajeshi wenye silaha wa-
litembea mbele yao na wali-
nzi wa nyuma walilifuata Sa-
nduku la Yehova huku pembe
zikipigwa mfululizo. **14** Siku
ya pili, walilizunguka jiji mara
moja, kisha wakarudi kambini.
Walifanya hivyo kwa siku sita.[b]
**15** Siku ya saba wakaamka
asubuhi na mapema, wakali-
zunguka jiji kama kawaida. Ni
siku hiyo peke yake ambayo
walilizunguka jiji mara saba.[c]
**16** Na mara ya saba, ma-
kuhani walipiga pembe na Yo-
shua akawaambia watu: “Pa-
zeni sauti,[d] kwa kuwa Yehova
amewapa jiji hili! **17** Jiji
na vitu vyote vilivyomo vina-
paswa kuharibiwa;[e] vyote ni
vya Yehova. Ila msimwanga-
mize Rahabu[f] yule kahaba na
wote walio pamoja naye nyu-
mbani mwake, kwa sababu ali-
waficha wajumbe tuliowatu-
ma.[g] **18** Lakini mjiepushe na
kitu chochote kinachopaswa
kuharibiwa,[a] ili msikitamani
kitu kinachopaswa kuharibi-
wa na kukichukua,[b] msije
mkaleta msiba* kwenye kambi
ya Waisraeli.[c] **19** Lakini fe-
dha yote na dhahabu na vitu
vya shaba na chuma ni vita-
katifu kwa Yehova.[d] Vinapa-
swa kupelekwa katika hazina
ya Yehova.”[e]
**20** Basi watu wakapaza
sauti pembe zilipopigwa.[f] Na
mara tu watu waliposikia sau-
ti za pembe na kupiga kele-
le kubwa za vita, ukuta ukaa-
nguka chini.[g] Kisha kila mtu
akaingia jijini moja kwa moja,
nao wakaliteka. **21** Wakaa-
ngamiza kwa upanga kila kiu-
mbe kilichokuwa jijini, wanau-
me na wanawake, vijana
na wazee, ng’ombe dume, ko-
ndoo, na punda.[h]
**22** Yoshua akawaambia
wale wanaume wawili walio-
kuwa wameipeleleza nchi:
“Nendeni katika nyumba ya
yule mwanamke kahaba, mka-
mtoe nje pamoja na watu
wake wote, kama mlivyomwa-
pia.”[i] **23** Basi wale vijana wa-
pelelezi wakaenda kumtoa Ra-
habu, baba yake, mama yake,
ndugu zake, na watu wote wa
nyumba yake; naam, wakaitoa
nje familia yake yote,[j] na kui-
leta salama salimini nje ya ka-
mbi ya Waisraeli.
**24** Kisha wakaliteketeza jiji
pamoja na kila kitu kilichoku-
wemo. Lakini fedha, dhahabu,
na vitu vya shaba na chuma,
wakaviweka katika hazina ya
nyumba ya Yehova.[k] **25** Yo-
shua hakumwangamiza Raha-
bu yule kahaba, watu wa nyu-
mba ya baba yake, na fami-
lia yake yote;[l] Rahabu anakaa

**SURA YA 6**
*a* 1Nya 15:2
*b* Yos 6:3
*c* Yos 6:4
*d* Yos 6:5, 10
*e* Law 27:29; Kum 7:2; Kum 20:16
*f* Yos 2:1; Mt 1:5; Ebr 11:31
*g* Mwa 12:3; Yos 2:4, 6; Yak 2:25

**Safu ya 2**
*a* Kum 7:26
*b* Kum 13:17; Yos 7:11, 21
*c* Yos 7:25
*d* Hes 31:22, 23
*e* Yos 6:24; 1Fa 7:51; 1Nya 18:11
*f* Yos 6:4, 16
*g* Yos 6:5; Ebr 11:30
*h* Kum 7:2; Kum 20:16
*i* Yos 2:14; Ebr 11:31
*j* Yos 2:12, 13; Yos 2:17-19
*k* Yos 6:19
*l* Yos 2:14; Yos 6:17, 22

**6:18** * Au “shida; laana.”

katika Israeli mpaka leo,[a] kwa sababu aliwaficha wajumbe waliotumwa na Yoshua kupeleleza Yeriko.[b]

**26** Wakati huo Yoshua alitangaza kiapo* hiki: “Na alaaniwe mbele za Yehova mtu atakayejaribu kulijenga tena jiji hili la Yeriko. Atakapojenga msingi wake, mzaliwa wake wa kwanza atakufa, na atakapoweka malango yake, mwana wake wa mwisho atakufa.”[c]

**27** Basi Yehova alikuwa pamoja na Yoshua,[d] na umaarufu wake ukaenea duniani pote.[e]

**7** Lakini Waisraeli walikosa uaminifu kuhusiana na vitu vilivyopaswa kuharibiwa, kwa kuwa Akani[f] mwana wa Karmi, mwana wa Zabdi, mwana wa Zera, wa kabila la Yuda, alichukua baadhi ya vitu vilivyopaswa kuharibiwa.[g] Ndipo hasira ya Yehova ikawaka dhidi ya Waisraeli.[h]

**2** Basi Yoshua akatuma wanaume kutoka Yeriko waende Ai,[i] karibu na Beth-aveni, upande wa mashariki wa Betheli,[j] akawaambia: “Pandeni mkaipeleleze nchi.” Kwa hiyo wanaume hao wakapanda na kwenda kupeleleza jiji la Ai. **3** Waliporudi kwa Yoshua, wakamwambia: “Si lazima watu wote waende. Wanaume elfu mbili au elfu tatu hivi wanatosha kulishinda jiji la Ai. Usiwachoshe watu wote kwa kuwatuma huko, kwa sababu jiji hilo lina watu wachache tu.”

**4** Basi wanaume wapatao 3,000 wakapanda huko, lakini wakakimbizwa na wanaume wa Ai.[k] **5** Na wanaume hao wa Ai wakawaua watu 36, wakawakimbiza kutoka nje ya lango la jiji mpaka Shebarimu,* wakaendelea kuwaua kwenye mteremko. Basi ujasiri wa watu ukayeyuka# na kuwa kama maji.

**6** Ndipo Yoshua akararua mavazi yake na kuanguka chini kifudifudi mbele ya Sanduku la Yehova mpaka jioni, yeye pamoja na wazee wa Israeli, nao wakaendelea kujirushia mavumbi vichwani. **7** Yoshua akasema: “Ole wangu, Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova, kwa nini umewaleta watu hawa njia yote hii na kuwavusha Yordani ili tu kututia mikononi mwa Waamori watuangamize? Ni afadhali tungeridhika kubaki ng’ambo ile nyingine ya* Yordani! **8** Nakusihi Ee Yehova, niseme nini baada ya Waisraeli kuwakimbia maadui wao? **9** Wakanaani na wakaaji wote wa nchi hii watakaposikia habari hii, watatuzingira na kufutilia mbali jina letu kutoka duniani, nawe utafanya nini kwa ajili ya jina lako kuu?”[a]

**10** Yehova akamwambia Yoshua: “Inuka! Kwa nini umelala chini kifudifudi? **11** Waisraeli wametenda dhambi. Wamevunja agano langu[b] nililowaamuru washike. Wamechukua baadhi ya vitu vilivyopaswa kuharibiwa,[c] wameviiba[d] na kuvificha kati ya vitu vyao.[e] **12** Kwa hiyo, Waisraeli hawawezi kusimama dhidi ya maadui wao. Watageuka na kuwakimbia maadui wao, kwa sababu wanapaswa kuangamizwa. Sitakuwa pamoja nanyi

---

**6:26** *Au labda, “aliwaapisha watu kiapo.”

**7:5** *Maana yake “Machimbo.” #Tnn., “mioyo ya watu ikayeyuka.” **7:7** *Yaani, upande wa mashariki wa.

**SURA YA 6**
a Mt 1:5
b Ebr 6:10; Yak 2:25
c 1Fa 16:34
d Kum 31:6; Yos 1:5
e Yos 9:1, 2; Yos 9:9, 10

**SURA YA 7**
f Yos 22:20; 1Nya 2:7
g Kum 7:26
h Yos 6:17, 18
i Mwa 12:8
j Mwa 28:19
k Law 26:14, 17; Kum 28:15, 25; Kum 32:30

**Safu ya 2**
a Kum 32:26, 27; Zb 106:8; Zb 143:11; Eze 20:9
b Kut 24:7
c Yos 6:17
d Kut 20:15
e Yos 7:21

tena msipoharibu kitu mlicho
nacho kinachopaswa kuhari-
biwa.[a] **13** Inuka uwatakase
watu![b] Waambie, 'Jitakaseni
kesho, kwa sababu Yehova Mu-
ngu wa Israeli anasema hivi:
"Kuna kitu kinachopaswa ku-
haribiwa miongoni mwenu, Ee
Israeli. Hamtaweza kusima-
ma dhidi ya maadui wenu msi-
poondoa kitu kinachopaswa
kuharibiwa. **14** Mtakusanyi-
ka asubuhi, kabila kwa kabila,
na kabila ambalo Yehova ata-
chagua[c] litakaribia, ukoo kwa
ukoo, na ukoo ambao Yeho-
va atachagua utakaribia, nyu-
mba kwa nyumba, na nyumba
ambayo Yehova atachagua ita-
karibia, mwanamume kwa
mwanamume. **15** Mtu ataka-
yepatikana akiwa na kitu ki-
nachopaswa kuharibiwa atate-
ketezwa kwa moto,[d] yeye pa-
moja na vitu vyake vyote, kwa
sababu amevunja agano[e] la Ye-
hova na kwa sababu ametenda
jambo la aibu katika Israeli."'"

**16** Kesho yake, Yoshua
akaamka asubuhi na mape-
ma akawakusanya Waisrae-
li, kabila kwa kabila, na ka-
bila la Yuda likachaguliwa.
**17** Kisha akaleta karibu koo
za Yuda na ukoo wa Wazera[f]
ukachaguliwa, kisha akaleta
karibu familia za ukoo wa Wa-
zera, mwanamume kwa mwa-
namume, na Zabdi akachagu-
liwa. **18** Mwishowe akaleta
karibu familia ya Zabdi, mwa-
namume kwa mwanamume,
naye Akani mwana wa Kar-
mi, mwana wa Zabdi, mwana
wa Zera, wa kabila la Yuda,
akachaguliwa.[g] **19** Kisha Yo-
shua akamwambia Akani: "Ta-
fadhali mwanangu, mheshi-
mu Yehova Mungu wa Israeli
na uungame kwake. Tafadhali
niambie jambo ulilofanya. Usi-
nifiche chochote."

**20** Akani akamwambia Yo-
shua: "Kwa kweli ni mimi ni-
liyemtendea dhambi Yehova
Mungu wa Israeli, na hili ndi-
lo jambo nililofanya. **21** Nili-
poona katika nyara vazi rasmi
maridadi kutoka Shinari[a] na
shekeli 200 za fedha na kipa-
nde kimoja cha dhahabu che-
nye uzito wa shekeli 50,* nili-
vitamani, kwa hiyo nikavichu-
kua. Nimevificha ardhini nda-
ni ya hema langu, na fedha
ziko chini yake."

**22** Mara moja Yoshua aka-
tuma wajumbe, wakakimbia
kwenda hemani, wakakuta lile
vazi likiwa limefichwa ndani
ya hema lake, na fedha zili-
kuwa chini yake. **23** Basi wa-
kavichukua vitu hivyo kutoka
hemani na kumletea Yoshua
na Waisraeli wote na kuviwe-
ka mbele za Yehova. **24** Yo-
shua na Waisraeli wote wa-
kamchukua Akani[b] mwana wa
Zera, zile fedha, lile vazi ras-
mi maridadi, na kile kipande
cha dhahabu,[c] pamoja na wa-
nawe, binti zake, ng'ombe
dume wake, punda wake, ko-
ndoo na mbuzi wake, hema
lake, na vitu vyake vyote, wa-
kavileta katika Bonde la*
Akori.[d] **25** Yoshua akase-
ma: "Kwa nini umetuletea msi-
ba?*[e] Leo Yehova atakuletea
msiba." Ndipo Waisraeli wote
wakawapiga mawe,[f] kisha wa-
kawateketeza kwa moto.[g]
Naam, waliwapiga mawe wote.
**26** Nao wakarundika mawe
mengi juu yake ambayo yapo
hadi leo. Ndipo hasira ya Ye-

**7:21** *Shekeli moja ilikuwa na uzito wa gramu 11.4. Angalia Nyongeza B14.
**7:24** *Au "Nchi Tambarare ya Chini ya."
**7:25** *Au "shida; laana."

SURA YA 7
a Kum 7:26, Yos 6:18, Isa 59:2
b Kut 19:10
c Met 16:33
d Yos 1:18, Yos 7:25
e Kut 24:7
f Mwa 38:30, Hes 26:20, 1Nya 2:4, 6
g Met 16:33, Mdo 5:3

Safu ya 2
a Mwa 10:10
b Yos 22:20
c Yos 6:19
d Yos 15:7, 12, Isa 65:10, Ho 2:15
e Yos 6:18, 1Nya 2:7
f Law 24:14, Yos 1:18
g Yos 7:15

hova ikapoa.[a] Ndiyo sababu tangu siku hiyo mahali hapo panaitwa Bonde la Akori.*

**8** Kisha Yehova akamwambia Yoshua: “Usiogope wala usihofu.[b] Nenda na wanajeshi wote ulishambulie jiji la Ai. Naam, nimemtia mikononi mwako mfalme wa Ai, watu wake, jiji lake, na nchi yake.[c] **2** Mlitendee Ai na mfalme wake kama mlivyolitendea Yeriko na mfalme wake,[d] lakini mnaweza kujichukulia nyara zake na mifugo yake. Wekeni watu watakaovizia nyuma ya jiji hilo.”

**3** Basi Yoshua na wanajeshi wote wakaenda kulishambulia jiji la Ai. Yoshua akachagua mashujaa hodari 30,000 na kuwatuma wakati wa usiku. **4** Akawaamuru hivi: “Mtavizia nyuma ya jiji. Msiende mbali sana na jiji, na nyote kaeni tayari. **5** Mimi na watu walio pamoja nami tutalikaribia jiji, na watakapotoka ili kutushambulia kama walivyofanya mwanzoni,[e] tutawakimbia. **6** Watakapotukimbiza, tutawavuta mbali na jiji lao, kwa kuwa watasema, ‘Wanatukimbia kama walivyofanya mwanzoni.’[f] Nasi tutaendelea kuwakimbia. **7** Kisha mtatoka mahali mnapovizia na kuliteka jiji; Yehova Mungu wenu atalitia mikononi mwenu. **8** Na mara tu baada ya kuliteka jiji, mnapaswa kuliteketeza kwa moto.[g] Mtafanya kama Yehova alivyoagiza. Hayo ndiyo maagizo mtakayofuata.”

**9** Kisha Yoshua akawatuma, nao wakaenda kuvizia; wakapiga kambi kati ya Betheli na Ai, upande wa magharibi wa Ai, lakini Yoshua alikaa pamoja na watu usiku huo.

**10** Yoshua akaamka asubuhi na mapema, akakusanya wanajeshi, kisha yeye na wazee wa Israeli wakawaongoza hadi Ai. **11** Na wanajeshi wote[a] waliokuwa pamoja naye wakapanda na kukaribia mbele ya jiji. Wakapiga kambi upande wa kaskazini wa Ai, na bonde lilikuwa kati yao na Ai. **12** Wakati huo, alikuwa ameweka wanajeshi wapatao 5,000 wavizie[b] kati ya Betheli[c] na Ai, upande wa magharibi wa jiji. **13** Basi kikosi kikubwa kilikuwa upande wa kaskazini wa jiji[d] na wanajeshi waliokuwa wakivizia nyuma walikuwa upande wa magharibi wa jiji,[e] na usiku huo Yoshua akaenda katikati ya bonde.*

**14** Na mara tu mfalme wa Ai alipoona hilo, yeye pamoja na wanaume wa jiji wakaamka mapema na kwenda haraka kupigana na Waisraeli mahali fulani ng’ambo ya jangwa tambarare. Lakini hakujua kwamba kulikuwa na wanajeshi waliokuwa wakivizia nyuma ya jiji. **15** Watu wa Ai walipowashambulia, Yoshua na wanajeshi wote Waisraeli wakakimbia barabarani kuelekea nyikani.[f] **16** Ndipo watu wote waliokuwa ndani ya jiji wakaambiwa wawakimbize; na walipokuwa wakimkimbiza Yoshua, walienda mbali na jiji. **17** Hakuna mwanamume yeyote aliyebaki Ai na Betheli, wote waliwakimbiza Waisraeli. Waliacha jiji lao wazi na kuwakimbiza Waisraeli.

**18** Sasa Yehova akamwambia Yoshua, “Nyoosha mkuki

SURA YA 7
a Kum 13:17

SURA YA 8
b Kum 7:18 Kum 31:8 Yos 1:9 Isa 12:2 Ro 8:31
c Zb 44:3
d Yos 6:2, 21
e Yos 7:5
f Yos 8:16
g Yos 8:19, 28

Safu ya 2
a Yos 8:1, 3
b Yos 8:2
c Mwa 28:19
d Yos 8:5
e Yos 8:4
f Yos 8:6

7:26 * Maana yake “Msiba; Laana.”

8:13 * Au “nchi tambarare ya chini.”

ulio mkononi mwako kue-
lekea Ai,[a] kwa maana nitali-
tia jiji hilo mikononi mwako."[b]
Basi Yoshua akanyoosha mku-
ki uliokuwa mkononi mwake
kuelekea jiji hilo. **19** Na mara
tu aliponyoosha mkono wake,
wanajeshi waliokuwa wakivi-
zia wakatoka haraka mahali
walipokuwa, wakakimbia kui-
ngia jijini, na kuliteka jiji hilo.
Na mara moja wakaliteketeza.[c]

**20** Wanaume wa Ai walipo-
geuka na kuangalia nyuma,
wakaona moshi ukipanda
angani kutoka jijini, wakaishi-
wa na nguvu na hawakuwe-
za kukimbia upande wowote.
Kisha wanajeshi Waisraeli wa-
liokuwa wakikimbia kuelekea
nyikani wakageuka na kuanza
kuwashambulia wale walioku-
wa wakiwakimbiza. **21** Yo-
shua na Waisraeli wote wa-
lipoona kwamba wanajeshi
waliovizia walikuwa wameli-
teka jiji na kuona moshi uki-
panda kutoka jijini, wakageu-
ka na kuwashambulia wanau-
me wa Ai. **22** Na wale walio-
liteka jiji wakaenda kuungana
na wenzao, na wanaume wa Ai
wakanaswa katikati, baadhi
ya Waisraeli walikuwa upa-
nde huu na wengine upande
wa pili, wakawaua na hakuna
yeyote aliyeokoka wala kupo-
nyoka.[d] **23** Lakini walimka-
mata mfalme wa Ai[e] akiwa hai
na kumpeleka kwa Yoshua.

**24** Baada ya Waisraeli ku-
maliza kuwaua wakaaji wote
wa Ai nyikani, ambako wali-
wafuatia na kumuua kila
mmoja wao kwa upanga, Wais-
raeli wote walirudi Ai na ku-
waua kwa upanga watu walio-
baki jijini. **25** Watu wote wa-
lioangamia siku hiyo, wanau-
me na wanawake, walikuwa
12,000, yaani, watu wote wa
Ai. **26** Yoshua hakuushusha
mkono wake uliokuwa ume-
shika mkuki[a] mpaka alipo-
waangamiza wakaaji wote wa
Ai.[b] **27** Hata hivyo, Waisraeli
walijichukulia mifugo na nya-
ra za jiji kama Yehova alivyo-
mwagiza Yoshua.[c]

**28** Kisha Yoshua akatekete-
za jiji la Ai, na tangu siku hiyo
likabaki rundo la kudumu la
magofu.[d] **29** Akamtundika
mtini mfalme wa Ai mpaka jio-
ni, na jua lilipokaribia kutua,
Yoshua akaagiza maiti yake
iondolewe mtini.[e] Kisha wa-
kaitupa kwenye lango la jiji na
kurundika mawe mengi juu ya
maiti hiyo, na rundo hilo lipo
mpaka leo.

**30** Kisha Yoshua akamje-
ngea Yehova Mungu wa Israe-
li madhabahu kwenye Mlima
Ebali,[f] **31** kama Musa mtu-
mishi wa Yehova alivyowaa-
muru Waisraeli na kama ili-
vyoandikwa katika kitabu cha
Sheria[g] ya Musa: "Madhabahu
ya mawe ambayo hayakucho-
ngwa wala kuguswa na kifaa
chochote cha chuma."[h] Na juu
yake wakamtolea Yehova dha-
bihu za kuteketezwa na pia
dhabihu za ushirika.[i]

**32** Kisha akiwa huko akaa-
ndika juu ya mawe hayo
nakala ya Sheria[j] ambayo
Musa alikuwa ameandika mbe-
le ya Waisraeli.[k] **33** Waisrae-
li wote pamoja na wazee
wao, viongozi wao, na waamu-
zi wao, walikuwa wamesima-
ma pande mbili za hilo sandu-
ku la agano la Yehova mbele
ya makuhani Walawi walioku-
wa wamelibeba. Wakaaji wage-
ni na pia wenyeji walikuwepo.[l]
Nusu yao walisimama mbele
ya Mlima Gerizimu, na nusu

SURA YA 8
a Kut 17:11; Yos 8:26
b Kum 7:24
c Yos 8:8, 28
d Law 27:29; Kum 7:2
e Yos 8:29; Yos 12:7, 9

Safu ya 2
a Kut 17:11; Yos 8:18
b Law 27:29
c Yos 8:2
d Yos 8:8
e Kum 21:22, 23
f Kum 11:29; Kum 27:4, 5
g Kum 31:9; Yos 1:8
h Kut 20:25
i Kum 27:6, 7
j Kum 27:2, 3
k Kut 24:4; Kut 34:27
l Law 24:22; Hes 15:16

walisimama mbele ya Mlima
Ebali[a] (kama Musa mtumishi
wa Yehova alivyokuwa amea-
giza mwanzoni),[b] ili kuwabari-
ki Waisraeli. **34** Kisha Yo-
shua akasoma kwa sauti ma-
neno yote ya Sheria,[c] baraka[d]
na laana,[e] kulingana na yote
ambayo yameandikwa katika
kitabu cha Sheria. **35** Haku-
na neno lolote kati ya mane-
no yote ambayo Musa aliku-
wa ameamuru ambalo Yoshua
hakusoma kwa sauti mbele ya
kutaniko lote la Israeli,[f] lililo-
tia ndani wanawake, watoto,
na wakaaji wageni[g] walioishi*
miongoni mwao.[h]

**9** Waliposikia habari hizo,
wafalme wote waliokuwa
upande wa magharibi wa Yor-
dani,[i] katika eneo lenye mili-
ma, na Shefela, na eneo lote
la pwani ya Bahari Kuu,*[j] na
mbele ya Lebanoni—Wahiti,
Waamori, Wakanaani, Wape-
rizi, Wahivi, na Wayebusi[k]—
**2** wakaungana ili kupigana na
Yoshua na Waisraeli.[l]

**3** Wakaaji wa Gibeoni[m] wa-
lisikia pia mambo ambayo Yo-
shua alitenda katika jiji la Yeri-
ko[n] na Ai.[o] **4** Basi wakatenda
kwa busara na kuweka vyaku-
la katika magunia yaliyocha-
kaa na kuyabeba kwa punda
wao, pamoja na viriba vya di-
vai vilivyochakaa na kutiwa vi-
raka; **5** pia walivaa viatu vi-
livyochakaa vyenye viraka na
nguo zilizochakaa. Na mikate
waliyobeba ilikuwa imekauka
na kuvunjika-vunjika. **6** Ki-
sha wakaenda kwa Yoshua ka-
mbini kule Gilgali,[p] wakamwa-
mbia yeye na wazee wa Wais-
raeli: “Tumetoka nchi ya mba-
li. Basi fanyeni agano pamoja
nasi.” **7** Lakini wazee wa Wa-
israeli wakawaambia hao Wa-
hivi:[a] “Huenda mnakaa kari-
bu nasi. Tunawezaje kufanya
agano nanyi?”[b] **8** Wakamjibu
Yoshua: “Sisi ni watumishi*
wako.”

Kisha Yoshua akawauliza:
“Ninyi ni nani, na mnatoka
wapi?” **9** Wakamjibu: “Sisi
watumishi wako tumetoka
nchi ya mbali sana[c] kwa saba-
bu ya heshima ya jina la Ye-
hova Mungu wako, kwa kuwa
tumesikia umaarufu wake na
mambo yote aliyotenda Misri[d]
**10** na mambo yote aliyowate-
ndea wale wafalme wawili wa
Waamori waliokuwa ng’ambo
ya* Yordani, yaani, Mfalme Si-
honi[e] wa Heshboni na Mfalme
Ogu[f] wa Bashani, aliyekuwa
Ashtarothi. **11** Kwa hiyo wa-
zee wetu na wakaaji wote wa
nchi yetu wakatuambia, ‘Be-
beni chakula kwa ajili ya sa-
fari mwende mkakutane nao.
Waambieni hivi: “Tutakuwa
watumishi wenu;[g] basi fanyeni
agano pamoja nasi.”’[h] **12** Mi-
kate hii ilikuwa moto tulipo-
toka nyumbani ili kuja hapa.
Sasa angalieni jinsi ilivyokau-
ka na inavyovunjika-vunjika.[i]
**13** Na viriba hivi vilikuwa vi-
pya tulipovijaza divai, lakini
sasa vimepasuka.[j] Na nguo na
viatu vyetu vimechakaa kwa
sababu ya safari ndefu.”

**14** Ndipo wazee wa Waisrae-
li wakachukua* vyakula vyao,
lakini hawakutafuta mwongo-
zo wa Yehova.[k] **15** Basi Yo-
shua akafanya amani nao,[l] pia
akafanya agano pamoja nao
ili kuwaacha waishi, na hivyo

---

**8:35** * Tnn., “waliotembea.” **9:1** * Yaani, Mediterania.

**9:8** * Au “watumwa.” **9:10** * Yaani, upande wa mashariki wa. **9:14** * Au “wakakagua.”

**SURA YA 8**
a Kum 27:12, 13
b Kum 11:29
c Kum 31:9; Ne 8:3
d Kum 28:2
e Kum 27:15; Kum 28:15
f Kum 4:2; Kum 12:32
g Law 24:22; Hes 15:16
h Kum 29:10, 11; Kum 31:12; Ne 8:2

**SURA YA 9**
i Yos 12:7, 8
j Hes 34:2, 6
k Mwa 15:18-21; Kut 3:17; Kut 23:23; Kum 7:1
l Yos 24:11
m Yos 10:2; Yos 11:19
n Yos 6:20
o Yos 8:24
p Yos 5:10; Yos 10:43

**Safu ya 2**
a Mwa 10:15, 17; Mwa 34:2; Kut 3:8
b Kut 34:12; Kum 7:2; Kum 20:16-18
c Kum 20:10, 15
d Kut 9:16; Kut 15:13, 14; Yos 2:9, 10
e Hes 21:21-24; Kum 2:32-34
f Hes 21:33-35; Kum 3:3
g Kum 20:10, 11
h Yos 9:6
i Yos 9:5
j Yos 9:4
k Hes 27:18, 21; 1Sa 30:7, 8
l Yos 11:19

ndivyo wakuu wa Waisraeli wa-
livyowaapia.[a]
16 Siku tatu baada ya ku-
fanya agano pamoja nao, wa-
kasikia kwamba walikuwa ma-
jirani wao na waliishi kari-
bu nao. 17 Ndipo Waisraeli
wakaanza safari na kufika ka-
tika majiji ya watu hao siku
ya tatu; na majiji yao yaliku-
wa Gibeoni,[b] Kefira, Beerothi,
na Kiriath-yearimu.[c] 18 La-
kini Waisraeli hawakuwasha-
mbulia, kwa sababu wakuu
wa Waisraeli walikuwa wame-
waapia kwa jina la Yehova[d]
Mungu wa Israeli. Kwa hiyo
Waisraeli wote wakaanza
kuwanung'unikia wakuu hao.
19 Basi wakuu wote waka-
waambia hivi: "Kwa kuwa tu-
liwaapia kwa jina la Yehova
Mungu wa Israeli haturuhusi-
wi kuwadhuru. 20 Hili ndi-
lo jambo tutakalofanya: Tuta-
waacha waishi, ili hasira ya
Mungu isiwake dhidi yetu
kwa sababu ya kiapo tulicho-
waapia."[e] 21 Wakuu wakae-
ndelea kuwaambia hivi: "Waa-
cheni waishi, lakini watakuwa
wakusanyaji wa kuni na wate-
kaji wa maji kwa ajili ya Wais-
raeli wote." Hivyo ndivyo wa-
kuu walivyowaahidi.
22 Basi Yoshua akawaita na
kuwauliza: "Kwa nini mlituda-
nganya mkisema, 'Tumetoka
mbali sana,' na kumbe mnaishi
karibu kabisa nasi?[f] 23 Kua-
nzia sasa mmelaaniwa,[g] na si-
kuzote mtakuwa watumwa
wa kukusanya kuni na kute-
ka maji kwa ajili ya nyumba
ya Mungu wangu." 24 Ndipo
wakamjibu Yoshua: "Tulifa-
nya hivyo kwa sababu sisi wa-
tumishi wako tuliambiwa wa-
ziwazi kwamba Yehova Mungu
wako alimwamuru Musa mtu-
mishi wake awape ninyi nchi
yote na kuwaangamiza wakaa-
ji wote kutoka mbele yenu.[a]
Basi tulifanya hivyo kwa sa-
babu tuliogopa mtatuua.[b]
25 Sasa tuonyeshe rehema.*
Tutendee upendavyo." 26 Na
hivyo ndivyo alivyofanya; ali-
waokoa kutoka mikononi mwa
Waisraeli, nao hawakuwaua.
27 Lakini tangu siku hiyo, Yo-
shua akawafanya kuwa waku-
sanyaji wa kuni na watekaji wa
maji kwa ajili ya kusanyiko[c]
na kwa ajili ya madhabahu ya
Yehova mahali ambapo Mungu
angechagua.[d]

10 Mara tu Mfalme Adoni-
sedeki wa Yerusale-
mu aliposikia kwamba Yoshua
ameteka Ai na kuliangami-
za, na kulitendea Ai na mfal-
me wake[e] kama alivyolitendea
Yeriko na mfalme wake,[f] na
jinsi wakaaji wa Gibeoni wali-
vyofanya amani na Waisraeli[g]
na kuendelea kukaa kati yao,
2 akaogopa sana,[h] kwa saba-
bu Gibeoni lilikuwa jiji kubwa
kama majiji yaliyotawaliwa na
mfalme. Lilikuwa kubwa kuli-
ko Ai,[i] na wanaume wake wote
walikuwa mashujaa. 3 Basi
Adoni-sedeki mfalme wa Yeru-
salemu akatuma ujumbe huu
kwa Hohamu mfalme wa Heb-
roni,[j] Piramu mfalme wa Yar-
muthi, Yafia mfalme wa Laki-
shi, na kwa Debiri mfalme wa
Egloni:[k] 4 "Njooni mnisaidie
kuwashambulia wakaaji wa Gi-
beoni, kwa sababu wamefanya
amani na Yoshua na Waisrae-
li."[l] 5 Ndipo wafalme wata-
no wa Waamori,[m] yaani, mfal-
me wa Yerusalemu, mfalme wa
Hebroni, mfalme wa Yarmuthi,
mfalme wa Lakishi, na mfal-

9:25 * Tnn., "tumo mikononi mwako."

SURA YA 9
a 2Sa 21:2
b Yos 10:2
c Yos 18:11, 14; 1Sa 7:1; 1Nya 13:5
d Hes 30:2; Kum 6:13
e 2Sa 21:1; Zb 15:4; Mhu 5:4, 6
f Yos 9:6, 16
g Mwa 9:25, 26

Safu ya 2
a Kum 7:1; Kum 20:16
b Kum 2:25; Kum 11:25; Yos 5:1; Ebr 11:31
c Yos 9:21
d 1Fa 8:29; 1Nya 9:2; 2Nya 6:6; Ezr 7:24; Ezr 8:17; Ne 3:26; Ne 7:60

SURA YA 10
e Yos 8:24, 29
f Yos 6:2, 21
g Yos 9:9, 15; Yos 11:19
h Kum 2:25; Kum 11:25; Yos 2:10, 11; Yos 5:1
i Yos 8:25
j Mwa 23:2; Hes 13:22
k Yos 12:7, 10-12
l Yos 9:9, 15; Yos 11:19
m Mwa 15:16

me wa Egloni wakakusanyika
pamoja na majeshi yao, wakae-
nda kupiga kambi ili kulisha-
mbulia jiji la Gibeoni.
**6** Kisha wazee wa Gibeoni
wakatuma ujumbe kwa Yo-
shua kambini Gilgali,[a] wakise-
ma: “Usituache* sisi watumwa
wako.[b] Njoo haraka ili utuo-
koe na kutusaidia! Wafalme
wote wa Waamori kutoka ka-
tika eneo lenye milima wame-
kusanyika ili kutushambulia.”
**7** Basi Yoshua akapanda ku-
toka Gilgali pamoja na jeshi
lake lote na mashujaa hodari.[c]
**8** Ndipo Yehova akamwa-
mbia Yoshua: “Usiwaogope,[d]
kwa maana nimewatia miko-
noni mwako.[e] Hakuna mtu ye-
yote kati yao atakayekushi-
nda.”[f] **9** Yoshua akawasha-
mbulia ghafla baada ya ku-
tembea usiku kucha kutoka
Gilgali. **10** Yehova akawavu-
ruga,[g] na Waisraeli wakawaa-
ngamiza wengi wao kule Gi-
beoni, wakawafuatia kwenye
njia inayopanda kwenda Beth-
horoni na kuwaua mpaka Aze-
ka na Makeda. **11** Walipoku-
wa wakiwakimbia Waisraeli,
Yehova akawanyeshea mvua
ya mawe makubwa kutoka
angani kwenye mteremko
wa Beth-horoni mpaka Azeka,
nao wakafa. Kwa kweli, wale
waliouawa na mvua ya mawe
walikuwa wengi kuliko wale
waliouawa na Waisraeli kwa
upanga.
**12** Ni siku hiyo, siku amba-
yo Yehova aliwashinda kabi-
sa Waamori mbele ya Wais-
raeli, ndipo Yoshua alipomwa-
mbia hivi Yehova mbele ya Wa-
israeli:

“Jua, simama tuli[a] juu ya
Gibeoni,[b]
Na mwezi, juu ya Bonde
la* Aiyaloni.”

**13** Basi jua likasimama tuli
na mwezi ukatulia mpaka tai-
fa la Israeli lilipolipiza kisa-
si dhidi ya maadui wake. Je,
haijaandikwa hivi katika ki-
tabu cha Yashari:[c] Jua lilisi-
mama tuli katikati ya mbingu
na halikutua kwa siku nzima?
**14** Haijawahi kamwe kutokea
siku kama hiyo, kabla au baa-
da yake, ambayo Yehova alii-
sikiliza sauti ya mwanadamu[d]
katika njia hiyo, kwa sababu
Yehova alikuwa akiwapigania
Waisraeli.[e]
**15** Baada ya mambo hayo
Yoshua na Waisraeli wote wa-
karudi kambini Gilgali.[f]
**16** Wakati huo, wale wafal-
me watano walikimbia na
kujificha pangoni kule Make-
da.[g] **17** Yoshua akaambiwa:
“Wale wafalme watano wa-
mejificha pangoni kule Make-
da.”[h] **18** Basi Yoshua akase-
ma: “Bingirisheni mawe ma-
kubwa kwenye mwingilio wa
pango hilo na kuweka walinzi
hapo. **19** Lakini ninyi wengi-
ne msikae hapo. Wakimbize-
ni maadui wenu na kuwasha-
mbulia kutokea nyuma.[i] Msi-
wape nafasi ya kuingia katika
majiji yao, kwa kuwa Yehova
Mungu wenu amewatia miko-
noni mwenu.”
**20** Baada ya Yoshua na Wa-
israeli kuwaangamiza karibu
watu wote na wachache wa-
liobaki kukimbilia katika maji-
ji yenye ngome, **21** Waisraeli
wote wakarudi salama ka-
mbini kwa Yoshua kule Make-
da. Hakuna mtu aliyethubutu

**10:6** * Tnn., “Usiulegeze mkono wako ku-
tuelekea.”

**10:12** * Au “Nchi Tambarare ya Chini ya.”

**SURA YA 10**
*a* Yos 5:10
*b* Yos 9:25, 27
*c* Yos 8:3
*d* Kum 3:2, Kum 20:1
*e* Kum 7:24, Yos 11:6
*f* Yos 1:3-5
*g* Zb 44:3

**Safu ya 2**
*a* 2Fa 20:10, Zb 135:6, Isa 38:8
*b* Isa 28:21
*c* 2Sa 1:17, 18
*d* Kum 9:18, 19, 1Fa 17:22, Yak 5:16
*e* Kum 1:30, Yos 23:3
*f* Yos 5:10, Yos 9:6
*g* Yos 10:10
*h* Yos 10:28
*i* Kum 28:7

kusema neno lolote* dhidi ya
Waisraeli. **22** Kisha Yoshua
akasema, “Fungueni mwingi-
lio wa pango, watoeni nje wale
wafalme watano na kuwale-
ta kwangu.” **23** Basi waka-
watoa pangoni wafalme hawa
watano na kuwaleta kwake:
mfalme wa Yerusalemu, mfal-
me wa Hebroni, mfalme wa
Yarmuthi, mfalme wa La-
kishi, na mfalme wa Egloni.[a]
**24** Walipomletea Yoshua wa-
falme hao, akawaita wanaume
wote wa Israeli na kuwaambia
makamanda wa jeshi walioe-
nda naye: “Njooni. Wakanya-
geni nyuma ya shingo wafal-
me hawa.” Basi wakaja na ku-
wakanyaga nyuma ya shingo.[b]
**25** Ndipo Yoshua akawaa-
mbia: “Msiogope wala msiho-
fu.[c] Iweni jasiri na imara, kwa
maana hivi ndivyo Yehova ata-
kavyowatendea maadui wenu
wote ambao mnapigana nao.”[d]

**26** Kisha Yoshua akawapiga
na kuwaua, akawatundika juu
ya miti mitano, wakaning’inia
juu ya miti hiyo mpaka jio-
ni. **27** Na jua lilipotua, Yo-
shua akaagiza washushwe ku-
toka kwenye miti[e] hiyo na ku-
tupwa ndani ya pango amba-
mo walikuwa wamejificha.
Kisha mawe makubwa yakawe-
kwa kwenye mwingilio wa pa-
ngo hilo, nayo yapo mpaka leo.

**28** Yoshua akateka jiji la
Makeda[f] siku hiyo na ku-
waangamiza wakaaji wake
kwa upanga. Akamwangamiza
mfalme wake na wakaaji wote,
na hakuna mtu yeyote aliye-
baki.*[g] Alimtendea mfalme wa
Makeda[h] kama alivyomtendea
mfalme wa Yeriko.

---

**10:21** * Tnn., “kunoa ulimi wake.” **10:28** * Au “nafsi yoyote iliyobaki.”

**29** Kisha Yoshua na Wais-
raeli wote wakatoka Makeda
na kwenda Libna, wakalisha-
mbulia jiji la Libna.[a] **30** Ye-
hova akalitia pia jiji hilo na
mfalme wake[b] mikononi mwa
Waisraeli, wakalishambulia na
kuwaangamiza wakaaji wote
kwa upanga, na hakuna yeyote
aliyebaki humo. Wakamtendea
mfalme wake kama walivyo-
mtendea mfalme wa Yeriko.[c]

**31** Kisha Yoshua na Wais-
raeli wote wakatoka Libna na
kwenda Lakishi,[d] wakapiga ka-
mbi huko na kulishambulia.
**32** Yehova akalitia jiji la La-
kishi mikononi mwa Waisrae-
li, nao wakaliteka siku ya pili.
Wakalishambulia na kuwaa-
ngamiza wakaaji wote* kwa
upanga,[e] kama walivyofanya
kule Libna.

**33** Ndipo Horamu mfalme
wa Gezeri[f] akaenda kulisai-
dia Lakishi, lakini Yoshua aka-
muua yeye na watu wake wote,
na hakuna yeyote aliyebaki.

**34** Kutoka Lakishi, Yoshua
na Waisraeli wote wakaenda
Egloni,[g] wakapiga kambi huko
na kulishambulia. **35** Waka-
liteka siku hiyo na kulianga-
miza kwa upanga. Wakawaa-
ngamiza wakaaji wote siku
hiyo, kama walivyofanya kule
Lakishi.[h]

**36** Kutoka Egloni, Yoshua
na Waisraeli wote wakaenda
Hebroni[i] na kulishambulia.
**37** Wakaliteka na kuliangami-
za kwa upanga jiji hilo, mfal-
me wake, miji yake, na wakaaji
wote, na hakuna yeyote aliye-
baki. Yoshua aliliangamiza pa-
moja na wakaaji wote,* kama
alivyofanya kule Egloni.

---

**10:32** * Tnn., “nafsi zote.” **10:37** * Au “kila nafsi.”

SURA YA 10

a Yos 10:3-5, Yos 12:7, 10-12
b Kut 23:27
c Kum 31:6, Yos 1:9
d Kum 3:21, Kum 7:18, 19
e Kum 21:22, 23, Yos 8:29
f Yos 10:10, Yos 15:20, 41
g Kum 20:16
h Yos 12:7, 16

Safu ya 2

a Yos 15:20, 42, Yos 21:13
b Yos 12:7, 15
c Yos 6:2, 21
d Yos 10:3, 4, Yos 12:7, 11, Yos 15:20, 39
e Kum 20:16
f Yos 12:7, 12, Yos 16:10, Yos 21:20, 21, 1Fa 9:16
g Yos 10:3, 4, Yos 12:7, 12, Yos 15:20, 39
h Kum 20:16, Yos 10:32
i Mwa 13:18, Mwa 23:19, Hes 13:22, Yos 10:3, 4, Yos 15:13, Yos 21:13

**38** Mwishowe Yoshua na
Waisraeli wote wakaelekea
Debiri[a] na kulishambulia.
**39** Akaliteka pamoja na mfal-
me wake, na miji yake yote,
wakawaangamiza wakaaji
wote kwa upanga,[b] na haku-
na yeyote aliyebaki.[c] Alilite-
ndea Debiri na mfalme wake
kama alivyolitendea Hebroni
na pia Libna na mfalme wake.
**40** Hivyo Yoshua akaiteka
nchi yote kutia ndani eneo le-
nye milima, Negebu, Shefela,[d]
na miteremko, na kuwashinda
wafalme wao wote, na haku-
na yeyote aliyebaki; alimwa-
ngamiza kila kiumbe anayepu-
mua,[e] kama Yehova Mungu wa
Israeli alivyoamuru.[f] **41** Yo-
shua aliwashinda kuanzia
Kadesh-barnea[g] mpaka Gaza[h]
na nchi yote ya Gosheni[i] ku-
fika Gibeoni.[j] **42** Yoshua ali-
wateka wafalme hao wote na
nchi zao kwa wakati mmoja,
kwa sababu Yehova Mungu wa
Israeli alikuwa akiwapigania
Waisraeli.[k] **43** Hatimaye Yo-
shua na Waisraeli wote waka-
rudi kambini Gilgali.[l]

**11** Mara tu Yabini mfalme
wa Hasori aliposikia ha-
bari hizo, akatuma ujumbe
kwa Yobabu mfalme wa Mado-
ni,[m] na kwa mfalme wa Shim-
roni, na mfalme wa Akshafi,[n]
**2** wafalme wa eneo la kaska-
zini lenye milima, wa maeneo
tambarare* upande wa kusi-
ni wa Kinerethi, wale walio-
kuwa Shefela na kwenye mi-
teremko ya Dori[o] upande wa
magharibi, **3** Wakanaani[p]
upande wa mashariki na ma-
gharibi, Waamori,[q] Wahiti, Wa-
perizi, Wayebusi katika eneo
lenye milima, na Wahivi[r] chi-
ni ya Mlima Hermoni[a] kati-
ka nchi ya Mispa. **4** Basi wa-
katoka na majeshi yao yote,
watu wengi sana kama che-
mbe za mchanga kwenye ufuo
wa bahari, pamoja na farasi
na magari mengi sana ya vita.
**5** Wafalme hao wote wakaku-
baliana kukutana, nao waka-
ja na kupiga kambi karibu na
chemchemi ya Meromu ili ku-
pigana na Waisraeli.
**6** Ndipo Yehova akamwa-
mbia Yoshua: “Usiwaogope[b]
kwa sababu kesho, wakati
kama huu, nitawatia wote mi-
kononi mwa Waisraeli, nanyi
mtawaangamiza. Mtakata mi-
shipa ya miguu ya farasi wao,[c]
na kuyachoma moto magari
yao.” **7** Basi Yoshua na wana-
jeshi wake wote wakawasha-
mbulia ghafla karibu na chem-
chemi ya Meromu. **8** Yehova
akawatia mikononi mwa Wais-
raeli,[d] nao wakawashinda na
kuwakimbiza mpaka Sidoni
Kuu[e] na Misrefoth-maimu[f] na
Bonde la Mispe upande wa ma-
shariki, nao wakawaangamiza,
na hakuna yeyote aliyebaki.[g]
**9** Kisha Yoshua akawatendea
kama Yehova alivyokuwa ame-
mwambia; akakata mishipa ya
miguu ya farasi wao na kucho-
ma moto magari yao.[h]
**10** Yoshua akarudi na kuli-
teka Hasori, akamuua mfal-
me wake kwa upanga,[i] kwa
sababu Hasori lilikuwa jiji
kuu kati ya falme hizo zote.
**11** Wakawaangamiza wakaa-
ji wote* kwa upanga.[j] Haku-
na kiumbe yeyote anayepu-
mua aliyebaki.[k] Kisha akali-
teketeza Hasori. **12** Yoshua
akayateka majiji yote ya wa-
falme hao na kuwashinda wa-
falme wote kwa upanga.[l]

11:2 * Au “Araba.”

11:11 * Au “Wakaziangamiza nafsi zote.”

**SURA YA 10**
a Yos 12:7, 13; Yos 15:15
b Kum 7:2
c Yos 11:14
d Yos 9:1, 2; Amu 1:9
e Law 27:29; Kum 20:16; Yos 11:14
f Kum 7:2; Kum 9:5
g Hes 34:2, 4; Kum 9:23
h Kum 2:23
i Yos 15:20, 51
j Yos 11:16, 19
k Kut 14:14; Kum 1:30
l Yos 4:19

**SURA YA 11**
m Yos 12:7, 19
n Yos 12:7, 20
o Yos 17:11; Amu 1:27
p Hes 13:29
q Mwa 15:16
r Kum 7:1; Kum 20:17

**Safu ya 2**
a Kum 4:48
b Yos 10:8
c Kum 17:16; Met 21:31
d Yos 21:44
e Mwa 10:19; Yos 19:28, 31
f Yos 13:1, 6
g Kum 20:16
h Yos 11:6
i Yos 12:7, 19
j Law 27:29
k Kum 20:16; Yos 11:14
l Kum 9:5

Akawaangamiza,[a] kama Musa
mtumishi wa Yehova alivyoa-
muru. **13** Hata hivyo, Wais-
raeli hawakuteketeza jiji lolo-
te lililokuwa vilimani isipoku-
wa Hasori ambalo liliteketе-
zwa na Yoshua. **14** Waisraeli
wakajichukulia nyara zote na
mifugo katika majiji hayo.[b]
Lakini wakawaangamiza wa-
nadamu wote kwa upanga.[c]
Hawakumwacha mtu yeyote
anayepumua.[d] **15** Kama Ye-
hova alivyomwamuru Musa
mtumishi wake, ndivyo Musa
alivyomwamuru Yoshua,[e] na
ndivyo Yoshua alivyofanya.
Hakuna jambo lolote amba-
lo hakufanya kati ya mambo
yote ambayo Yehova alimwa-
muru Musa.[f]

**16** Yoshua aliiteka nchi hii
yote: eneo lenye milima, eneo
lote la Negebu,[g] nchi yote ya
Gosheni, Shefela,[h] Araba,[i] na
eneo lenye milima la Israe-
li na maeneo yake ya Shefe-
la,* **17** kuanzia Mlima Hala-
ki, unaopanda hadi Seiri, na
hadi Baal-gadi[j] katika Bonde
la Lebanoni chini ya Mlima
Hermoni,[k] naye akawashinda,
akawakamata, na kuwaua wa-
falme wote wa maeneo hayo.
**18** Yoshua alipigana na wafal-
me hao wote kwa muda mrefu.
**19** Hakuna jiji lolote lililofa-
nya amani na Waisraeli isipo-
kuwa Wahivi waliokaa Gibeo-
ni.[l] Waisraeli walipigana na
majiji mengine yote na kuya-
shinda.[m] **20** Yehova aliacha
mioyo yao iwe mikaidi[n] hivi
kwamba wakapigana na Wais-
raeli, ili awaangamize bila hu-
ruma.[o] Walipaswa kuangami-
zwa, kama Yehova alivyomwa-
muru Musa.[p]

**21** Wakati huo, Yoshua ali-
waangamiza kabisa Waana-
ki[a] kutoka katika eneo le-
nye milima, Hebroni, Debi-
ri, Anabu, na kutoka katika
eneo lote lenye milima la Yuda
na Israeli. Yoshua aliwaanga-
miza watu hao na majiji yao.[b]
**22** Waanaki hawakubaki kati-
ka nchi ya Waisraeli; waliba-
ki[c] tu Gaza,[d] Gathi,[e] na Ashdo-
di.[f] **23** Basi Yoshua akachu-
kua nchi yote, kama Yehova
alivyomwahidi Musa,[g] Yoshua
akawapa Waisraeli iwe urithi
wao ili igawanywe kulingana
na makabila yao.[h] Nchi ikawa
na amani bila vita.[i]

**12** Basi hawa ndio wafal-
me ambao Waisraeli wa-
liwashinda na kumiliki nchi
yao upande wa mashariki wa
Yordani, kuanzia Bonde* la
Arnoni[j] hadi Mlima Hermo-
ni[k] na eneo lote la Araba kue-
lekea upande wa mashariki:[l]
**2** Mfalme Sihoni[m] wa Waamo-
ri, aliyeishi Heshboni na kuta-
wala kutoka Aroeri,[n] kwenye
ukingo wa Bonde* la Arno-
ni,[o] na kutoka katikati ya bo-
nde hilo, na nusu ya Gileadi
hadi Bonde la Yaboki, kwenye
mpaka wa Waamoni. **3** Ali-
tawala pia Araba hadi Baha-
ri ya Kinerethi*[p] kuelekea ma-
shariki hadi Bahari ya Ara-
ba, yaani, Bahari ya Chumvi,
upande wa mashariki kuele-
kea Beth-yeshimothi, na kue-
lekea kusini chini ya mitere-
mko ya Pisga.[q]

**4** Pia, eneo la Mfalme Ogu[r]
wa Bashani, aliyekuwa kati ya
Warefaimu[s] waliosalia, amba-
ye aliishi Ashtarothi na Edrei
**5** na kutawala katika eneo la

---

**11:16** *Au "maeneo yake yaliyo chini ya milima."

**12:1, 2** *Au "Korongo." **12:3** *Yaani, Ziwa Genesareti, au Bahari ya Galilaya.

---

**SURA YA 11**
- *a* Kum 7:2, 16
- *b* Yos 8:2, 27
- *c* Kum 7:2
- *d* Kum 20:16
- *e* Kum 3:28; Kum 7:1; Kum 31:7
- *f* Kum 4:2, 5
- *g* Hes 13:17; Kum 1:7
- *h* Yos 10:40, 41
- *i* Yos 12:7, 8
- *j* Yos 13:1, 5
- *k* Kum 4:48; Yos 13:8, 11
- *l* Yos 9:7, 15
- *m* Kum 20:17
- *n* Kum 2:30
- *o* Kut 34:12; Kum 7:2
- *p* Kum 20:16

**Safu ya 2**
- *a* Hes 13:22; Kum 1:28; Yos 15:13, 14
- *b* Law 27:29; Yos 11:12; Yos 24:11
- *c* Kut 23:28-30
- *d* Amu 1:18
- *e* 1Sa 17:4
- *f* 2Nya 26:1, 6
- *g* Kut 23:27; Kum 11:23
- *h* Hes 26:53, 54; Yos 14:1
- *i* Yos 14:15; Yos 21:44; Yos 23:1

**SURA YA 12**
- *j* Kum 2:24
- *k* Kum 3:8
- *l* Kum 4:47-49
- *m* Hes 21:23, 24
- *n* Kum 3:12
- *o* Hes 21:13
- *p* Yoh 6:1
- *q* Kum 3:27
- *r* Hes 21:33-35
- *s* Kum 3:11

Mlima Hermoni, Saleka, na
Bashani yote,[a] hadi mpaka wa
Wageshuri na Wamaakathi,[b]
na nusu ya Gileadi, hadi kati-
ka eneo la Mfalme Sihoni wa
Heshboni.[c]
**6** Musa mtumishi wa Yeho-
va pamoja na Waisraeli wali-
washinda,[d] kisha Musa mtumi-
shi wa Yehova akawapa nchi
hiyo watu wa kabila la Rube-
ni, Gadi, na nusu ya kabila la
Manase ili waimiliki.[e]
**7** Hawa ndio wafalme ambao
Yoshua na Waisraeli waliwa-
shinda upande wa maghari-
bi wa Yordani, kuanzia Baal-
gadi[f] katika Bonde la Le-
banoni[g] hadi Mlima Halaki,[h]
unaopanda hadi Seiri,[i] hala-
fu Yoshua akayapa makabila
ya Israeli nchi yao ili waimili-
ki na kugawana kulingana na
makabila yao,[j] **8** katika eneo
lenye milima, Shefela, Ara-
ba, kwenye miteremko, nyika-
ni, na katika Negebu[k]—nchi ya
Wahiti, Waamori,[l] Wakanaani,
Waperizi, Wahivi, na Wayebusi:[m]

**9** Mfalme wa Yeriko,[n]
mfalme wa Ai,[o] jiji lililo-
kuwa kando ya Betheli,
**10** mfalme wa Yerusale-
mu, mfalme wa Heb-
roni,[p]
**11** mfalme wa Yarmuthi,
mfalme wa Lakishi,
**12** mfalme wa Egloni,
mfalme wa Gezeri,[q]
**13** mfalme wa Debiri,[r]
mfalme wa Gederi,
**14** mfalme wa Horma,
mfalme wa Aradi,
**15** mfalme wa Libna,[s]
mfalme wa Adulamu,
**16** mfalme wa Makeda,[t]
mfalme wa Betheli,[u]
**17** mfalme wa Tapua,
mfalme wa Heferi,
**18** mfalme wa Afeki,
mfalme wa Lasharoni,
**19** mfalme wa Madoni,
mfalme wa Hasori,[a]
**20** mfalme wa Shimron-
meroni, mfalme wa
Akshafi,
**21** mfalme wa Taanaki,
mfalme wa Megido,
**22** mfalme wa Kedeshi,
mfalme wa Yokneamu[b]
kule Karmeli,
**23** mfalme wa Dori kwe-
nye miteremko ya Dori,[c]
mfalme wa Goiimu kule
Gilgali,

**24** na mfalme wa Tirsa;
jumla ya wafalme hao ni 31.

**13** Basi Yoshua alikuwa
amezeeka na umri wake
ulikuwa umesonga sana.[d]
Kwa hiyo Yehova akamwa-
mbia, "Umezeeka na umri
wako umesonga sana; na
bado hamjamiliki* sehemu
kubwa ya nchi. **2** Hii ndiyo
nchi ambayo imebaki:[e] mae-
neo yote ya Wafilisti na ya Wa-
geshuri[f] **3** (kuanzia kijito
cha Mto Nile* kilicho upande
wa mashariki wa# Misri hadi
kwenye mpaka wa Ekroni upa-
nde wa kaskazini, eneo lili-
loonwa kuwa sehemu ya Wa-
kanaani)[g] kutia ndani eneo la
watawala watano wa Wafili-
sti[h]—Wagaza, Waashdodi,[i] Waa-
shkeloni,[j] Wagathi,[k] Waekro-
ni;[l] eneo la Waavimu[m] **4** upa-
nde wa kusini; nchi yote ya
Wakanaani; Meara, ambayo ni
ya Wasidoni,[n] hadi Afeki,
kwenye mpaka wa Waamo-
ri; **5** nchi ya Wagebali[o] na
nchi yote ya Lebanoni kuele-
kea mashariki, kuanzia Baal-
gadi chini ya Mlima Hermoni

**SURA YA 12**
a Kum 29:7
b Yos 13:13
c Hes 21:26
d Hes 21:23, 24; Hes 21:33-35
e Hes 32:33; Kum 3:12, 13
f Yos 13:1, 5
g Yos 1:4
h Yos 11:16, 17
i Kum 2:12
j Yos 11:23
k Yos 10:40; Yos 11:16
l Mwa 15:16
m Kut 3:8; Kut 23:23; Kum 7:1
n Yos 6:2
o Yos 8:29
p Yos 10:23, 26
q Yos 10:33
r Yos 10:38
s Yos 10:29
t Yos 10:28
u Amu 1:22

**Safu ya 2**
a Yos 11:1, 10
b Yos 21:34
c Yos 11:1, 2

**SURA YA 13**
d Yos 23:1; Yos 24:29
e Kut 23:29, 30
f 1Sa 27:8
g Mwa 10:19
h Amu 3:1, 3; 1Sa 6:4
i Yos 15:20, 46
j Amu 14:19
k 2Sa 21:19
l 1Sa 5:10
m Kum 2:23
n Amu 1:31
o 1Fa 5:18

**13:1** * Au "hamjateka." **13:3** * Au "kijito cha Shihori." # Au "mbele ya."

hadi Lebo-hamathi;*[a] 6 wa-
kaaji wote wa eneo lenye
milima kuanzia Lebanoni[b]
hadi Misrefoth-maimu;[c] na Wa-
sidoni wote.[d] Nitawafukuza*
mbele ya Waisraeli.[e] Utaigawa-
nya nchi hiyo na kuwapa Wais-
raeli kuwa urithi wao, kama ni-
livyokuamuru.[f] 7 Na sasa ya-
gawie makabila tisa pamoja na
nusu ya kabila la Manase nchi
hii kuwa urithi wao."[g]

8 Nusu iliyobaki ya kabila la
Manase, pamoja na watu wa
kabila la Rubeni na Gadi wa-
lichukua urithi wao waliope-
wa na Musa upande wa ma-
shariki wa Yordani, kama tu
Musa mtumishi wa Yehova ali-
vyowapa:[h] 9 kuanzia Aroeri,[i]
kwenye ukingo wa Bonde* la
Arnoni,[j] na jiji lililo katikati ya
bonde hilo, na uwanda wote
wa juu wa Medeba hadi Dibo-
ni; 10 na majiji yote ya Mfal-
me Sihoni wa Waamori, aliye-
tawala Heshboni, hadi kwenye
mpaka wa Waamoni;[k] 11 pia
Gileadi na eneo la Wageshuri
na Wamaakathi[l] na eneo lote
la Mlima Hermoni na Basha-
ni[m] hadi Saleka;[n] 12 ufalme
wote wa Ogu kule Bashani, ali-
yetawala Ashtarothi na Edrei.
(Alikuwa kati ya Warefaimu
waliobaki.)[o] Musa aliwashi-
nda na kuwafukuza.*[p] 13 La-
kini Waisraeli hawakuwafuku-
za*[q] Wageshuri na Wamaaka-
thi, kwa kuwa Wageshuri na
Wamaakathi wanaishi miongo-
ni mwa Waisraeli mpaka leo.

14 Musa hakuwapa watu wa
kabila la Lawi urithi.[r] Uri-
thi wao ni dhabihu zinazocho-
mwa kwa moto zinazotolewa
kwa Yehova Mungu wa Israe-
li,[a] kama alivyowaahidi.[b]

15 Ndipo Musa akawapa
urithi watu wa kabila la Ru-
beni kulingana na koo zao,
16 na eneo lao lilianzia Aroe-
ri, kwenye ukingo wa Bonde*
la Arnoni, na jiji lililo kati-
kati ya bonde hilo, na uwa-
nda wote wa juu wa Medeba;
17 Heshboni na miji yake
yote[c] iliyo kwenye uwanda wa
juu, Diboni, Bamoth-baali,
Beth-baal-meoni,[d] 18 Yaha-
zi,[e] Kedemothi,[f] Mefaathi,[g]
19 Kiriathaimu, Sibma,[h] na
Sereth-shahari kwenye mlima
wa bondeni,* 20 Beth-peori,
miteremko ya Pisga,[i] Beth-
yeshimothi,[j] 21 majiji yote
kwenye uwanda wa juu, na
eneo lote la Mfalme Sihoni wa
Waamori, aliyetawala Heshbo-
ni.[k] Musa alimshinda yeye[l] pa-
moja na wakuu wa Midia-
ni, yaani, Evi, Rekemu, Suri,
Huru, na Reba,[m] watawala vi-
baraka* wa Sihoni walio-
kaa nchini humo. 22 Wais-
raeli walimuua kwa upanga
Balaamu[n] mwana wa Beori,
yule mbashiri,*[o] pamoja na
watu wengine. 23 Na mpaka
wa kabila la Rubeni ulikuwa
Yordani; na eneo hilo liliku-
wa urithi wa kabila la Rubeni
kulingana na koo zao, pamoja
na miji na vijiji vyake.

24 Pia, Musa akawapa uri-
thi watu wa kabila la Gadi,
kulingana na koo zao, 25 na
eneo lao lilitia ndani Yaze-
ri[p] na majiji yote ya Gileadi
na nusu ya nchi ya Waamoni[q]
hadi Aroeri, mbele ya Raba;[r]
26 na kutoka Heshboni[s] hadi

13:5 *Au "njia ya kuingia Hamathi." 13:6 *Au "Nitachukua nchi yao." 13:9, 16 *Au "Korongo." 13:12 *Au "kuchukua nchi yao." 13:13 *Au "hawakuchukua nchi ya."

13:19 *Au "nchi tambarare ya chini." 13:21 *Yaani, wafalme waliokuwa chini ya Sihoni. 13:22 *Au "mwaguzi."

SURA YA 13
a Hes 34:2, 8
b Kum 3:25
c Yos 11:8
d Amu 3:1-3
e Kut 23:30
f Hes 34:17; Yos 14:1
g Hes 33:54
h Hes 32:33; Yos 22:4
i Kum 3:12
j Hes 21:13
k Hes 21:23, 24
l Kum 3:14
m Yos 17:1
n 1Nya 5:11
o Kum 3:11
p Hes 21:23, 24; Hes 21:33-35
q Hes 33:55; Yos 23:12, 13
r Hes 18:20; Kum 10:9; Kum 12:12

Safu ya 2
a Law 7:33-35; Kum 18:1
b Hes 18:24
c Hes 21:25, 26
d Hes 32:37, 38
e Hes 21:23
f Kum 2:26
g Yos 21:8, 37
h Hes 32:37, 38
i Kum 3:16, 17
j Hes 33:48, 49
k Hes 21:25
l Kum 2:30
m Hes 31:7, 8
n Hes 22:5; 2Pe 2:15
o Hes 22:7
p Hes 32:34, 35
q Yos 12:2; Amu 11:13
r 2Sa 11:1
s Hes 21:26

Ramath-mispe na Betonimu,
na kutoka Mahanaimu[a] hadi
mpaka wa Debiri; **27** na bo-
ndeni,* Beth-haramu, Beth-
nimra,[b] Sukothi,[c] na Safoni,
eneo lililobaki la Mfalme Siho-
ni wa Heshboni,[d] na Mto Yor-
dani ulikuwa mpaka ulioanzia
upande wa chini wa Bahari
ya Kinerethi,#[e] upande wa ma-
shariki wa Yordani. **28** Huo
ndio uliokuwa urithi wa kabila
la Gadi kulingana na koo zao,
pamoja na miji na vijiji vyake.

**29** Pia, Musa akawapa uri-
thi nusu ya watu wa kabila la
Manase, ukawa urithi wao ku-
lingana na koo zao.[f] **30** Na
eneo lao lilianzia Mahanaimu[g]
na eneo lote la Bashani, eneo
lote la Mfalme Ogu wa Basha-
ni, na vijiji vyote vya mahe-
ma vya Yairi[h] kule Bashani,
miji 60. **31** Na nusu ya eneo
la Gileadi, na Ashtarothi na
Edrei,[i] majiji ya ufalme wa
Ogu kule Bashani, yalichukuli-
wa na wana wa Makiri[j] mwa-
na wa Manase, yaani, nusu ya
wana wa Makiri kulingana na
koo zao.

**32** Huo ndio urithi ambao
Musa aliwapa katika mae-
neo tambarare ya jangwani ya
Moabu ng'ambo ya Yordani,
upande wa mashariki wa Ye-
riko.[k]

**33** Lakini Musa hakuwapa
urithi watu wa kabila la Lawi.[l]
Yehova Mungu wa Israeli ndi-
ye urithi wao, kama alivyo-
waahidi.[m]

**14** Basi huu ndio urithi
ambao kuhani Eleaza-
ri, Yoshua mwana wa Nuni, na
viongozi wa koo* za makabi-
la ya Israeli waliwapa Wais-
raeli katika nchi ya Ka-
naani.[a] **2** Waligawiwa urithi
wao kwa kura,[b] kama Yeho-
va alivyomwagiza Musa aya-
gawie yale makabila tisa na
nusu.[c] **3** Musa alikuwa tayari
ameyapa makabila mawili na
nusu urithi ng'ambo ya* Yor-
dani,[d] lakini hakuwapa Wala-
wi urithi kati yao.[e] **4** Wazao
wa Yosefu walihesabiwa kuwa
makabila mawili,[f] Manase na
Efraimu;[g] nao hawakuwagawia
Walawi urithi nchini, isipoku-
wa majiji[h] ya kuishi na malisho
kwa ajili ya mifugo yao na mali
zao.[i] **5** Basi, Waisraeli walii-
gawanya nchi kama Yehova ali-
vyomwamuru Musa.

**6** Ndipo watu wa kabila la
Yuda wakaenda kwa Yoshua
kule Gilgali,[j] na Kalebu[k] mwa-
na wa Yefune Mkenizi aka-
mwambia: "Unajua vizuri ma-
neno ambayo Yehova alimwa-
mbia Musa[l] mtumishi wa Mu-
ngu wa kweli[m] juu yangu na
juu yako kule Kadesh-barnea.[n]
**7** Nilikuwa na umri wa miaka
40 Musa mtumishi wa Yehova
aliponituma kutoka Kadesh-
barnea kwenda kuipeleleza
nchi,[o] nami nikamletea habari
ya kweli.*[p] **8** Ingawa ndugu
zangu walioenda pamoja nami
waliwavunja watu moyo,*
mimi nilimfuata Yehova Mu-
ngu wangu kwa moyo wote.#[q]
**9** Siku hiyo, Musa aliapa
hivi: 'Nchi ambayo mguu wako
umekanyaga itakuwa urithi
wako na wa wana wako mi-
lele, kwa sababu umemfua-
ta Yehova Mungu wangu kwa

**13:27** *Au "nchi tambarare ya chini." #Yaani, Ziwa Genesareti, au Bahari ya Galilaya. **14:1** *Yaani, ukoo wa upande wa baba.

**14:3** *Yaani, upande wa mashariki wa. **14:7** *Tnn., "neno kama lilivyokuwa moyoni mwangu." **14:8** *Tnn., "waliifanya mioyo ya watu iyeyuke." #Tnn., "kikamilifu; kabisa."

SURA YA 13
a Mwa 32:2; Yos 21:8, 38
b Hes 32:34, 36
c Mwa 33:17
d Hes 21:26
e Hes 34:2, 11; Kum 3:16, 17; Yoh 6:1
f Kum 3:13
g 1Nya 6:77, 80
h Hes 32:40, 41; Kum 3:14
i Hes 21:33
j Hes 32:39
k Hes 32:33
l Kum 10:9; Yos 18:7
m Hes 18:24; Hes 26:62, 63; Kum 18:1

Safu ya 2

SURA YA 14
a Hes 34:17; Yos 19:51
b Hes 26:55; Hes 33:54; Met 16:33; Mdo 13:19
c Hes 34:13
d Hes 32:29
e Kum 10:9; Yos 13:14
f Mwa 48:5; 1Nya 5:2
g Mwa 48:19, 20
h Hes 35:7; Yos 21:1, 2
i Hes 35:2, 5
j Yos 4:19; Yos 10:43
k Hes 32:11, 12
l Kum 1:35, 36
m Hes 12:7, 8
n Hes 13:26
o Hes 13:2, 6
p Hes 13:30; Hes 14:6, 7
q Hes 14:24; Hes 32:11, 12

moyo wote.’[a] **10** Basi kama
alivyoahidi,[b] Yehova amenihi-
fadhi hai[c] kwa miaka 45 tangu
Yehova alipompa Musa ahadi
hiyo Waisraeli walipotembea
nyikani;[d] ningali hai leo, nina
umri wa miaka 85. **11** Lakini
bado nina nguvu nilizokuwa
nazo siku ambayo Musa alini-
tuma. Bado nina nguvu nilizo-
kuwa nazo wakati huo za ku-
pigana vitani na kufanya kazi
nyingine. **12** Kwa hiyo, nipe
eneo hili lenye milima amba-
lo Yehova aliahidi siku hiyo.
Ingawa ulisikia siku hiyo kwa-
mba kuna Waanaki[e] wanaoishi
huko katika majiji makubwa
yenye ngome,[f] bila shaka* Ye-
hova atakuwa pamoja nami,[g]
nami nitawafukuza,# kama Ye-
hova alivyoahidi.”[h]

**13** Ndipo Yoshua akambari-
ki Kalebu mwana wa Yefune
na kumpa Hebroni kuwa uri-
thi wake.[i] **14** Ndiyo saba-
bu Hebroni limekuwa urithi
wa Kalebu mwana wa Yefune
Mkenizi mpaka leo, kwa sa-
babu alimfuata Yehova Mungu
wa Israeli kwa moyo wote.[j]
**15** Hapo awali Hebroni lilii-
twa Kiriath-arba[k] (Arba ali-
kuwa mtu maarufu miongoni
mwa Waanaki). Nchi ikawa na
amani bila vita.[l]

**15** Nchi ambayo watu wa
kabila la Yuda waligawi-
wa*[m] kwa ajili ya koo zao ili-
fika kwenye mpaka wa Edo-
mu,[n] nyika ya Zini, hadi upa-
nde wa kusini kabisa wa
Negebu. **2** Mpaka wao wa ku-
sini ulianzia mwisho wa Baha-
ri ya Chumvi,[o] yaani, kua-
nzia mahali ambapo mto unai-
ngia baharini upande wa ku-
sini. **3** Na uliendelea upande
wa kusini kwenye mwinuko
wa Akrabimu,[a] ukavuka hadi
Zini, na kupanda kutoka ku-
sini hadi Kadesh-barnea,[b] ku-
fika Hezroni, Adari, na kuzu-
nguka hadi Karka. **4** Kisha
ukaendelea hadi Asimoni[c] na
kufika kwenye Korongo la Mis-
ri,[d] nao ukafikia mwisho kwe-
nye Bahari.* Huo ndio ulioku-
wa mpaka wao wa kusini.

**5** Mpaka wa mashariki ulia-
nzia kwenye Bahari ya Chumvi
hadi mahali ambapo Mto Yor-
dani unaingia katika Bahari ya
Chumvi, na mpaka wa kaska-
zini ulianzia mahali ambapo
Mto Yordani unaingia katika
Bahari ya Chumvi.[e] **6** Mpa-
ka huo ulipanda hadi Beth-
hogla[f] na kuvuka upande wa
kaskazini wa Beth-araba,[g] nao
uliendelea juu mpaka kwenye
jiwe la Bohani[h] mwana wa Ru-
beni. **7** Na mpaka huo uka-
panda hadi Debiri katika Bo-
nde la* Akori[i] na kugeuka kue-
lekea kaskazini hadi Gilgali,[j]
mbele ya njia inayopanda kue-
lekea Adumimu, ambayo iko
upande wa kusini wa bonde
la mto, kisha ukaendelea hadi
kwenye chemchemi ya En-
shemeshi[k] na kufikia mwisho
kule En-rogeli.[l] **8** Na mpaka
huo ukapanda hadi Bonde la
Mwana wa Hinomu[m] kwenye
mteremko wa jiji la Wayebusi[n]
upande wa kusini, yaani, Ye-
rusalemu,[o] nao ukapanda hadi
juu ya mlima unaotazamana
na Bonde la Hinomu upande
wa magharibi, yaani, mwisho
kabisa wa Bonde la* Refaimu
upande wa kaskazini. **9** Mpa-

**SURA YA 14**
a Kum 1:36
b Yos 21:45
c Hes 14:29, 30
d Hes 14:33
e Hes 13:33
f Hes 13:22, 28
g Hes 14:8; Ro 8:31
h Yos 15:14; Amu 1:20
i Yos 10:36, 37; Yos 15:13; Yos 21:11, 12; 1Nya 6:55, 56
j Hes 14:24; Kum 1:35, 36; Yos 14:8
k Mwa 23:2
l Law 26:6; Yos 11:23

**SURA YA 15**
m Hes 26:55
n Mwa 36:19
o Hes 34:2, 3

**Safu ya 2**
a Amu 1:36
b Hes 34:4
c Hes 34:2, 5
d 1Fa 8:65
e Hes 34:12
f Yos 18:19, 20
g Yos 18:21, 22
h Yos 18:17, 20
i Yos 7:26
j Yos 5:8, 9
k Yos 18:17, 20
l 1Fa 1:9
m Yos 18:16, 20; 2Fa 23:10; Yer 7:31
n Amu 1:21
o Yos 18:28; Amu 19:10

**14:12** *Au “inaelekea.” #Au “nitachukua nchi yao.” **15:1** *Au “waligawiwa kwa kura.”

**15:4** *Yaani, Bahari Kuu, Mediterania. **15:7, 8** *Au “Nchi Tambarare ya Chini ya.”

ka huo ulianzia juu ya mlima
hadi chemchemi ya Neftoa[a]
mpaka kwenye majiji ya Mlima
Efroni; nao ulifika Baala, yaa-
ni, Kiriath-yearimu.[b] **10** Ki-
sha ukazunguka kutoka Baala
kuelekea upande wa maghari-
bi hadi Mlima Seiri, ukaende-
lea hadi kwenye mteremko wa
Mlima Yearimu upande wa kas-
kazini, yaani, Kesaloni, nao
ukashuka hadi Beth-shemeshi[c]
na kuendelea hadi Timna.[d]
**11** Kisha ukaendelea hadi
kwenye mteremko wa kaska-
zini wa Ekroni,[e] hadi Shikero-
ni, kufika kwenye Mlima Baa-
la na kuendelea hadi Yabnee-
li, nao ulifikia mwisho kwenye
bahari.

**12** Mpaka wa magharibi uli-
kuwa Bahari Kuu*[f] na pwani
yake. Hiyo ndiyo iliyokuwa mi-
paka yote ya wazao wa Yuda
kulingana na koo zao.

**13** Naye Yoshua akampa
Kalebu[g] mwana wa Yefune se-
hemu ya nchi kati ya wazao
wa Yuda kama Yehova alivyo-
mwagiza Yoshua, yaani, eneo
la Kiriath-arba (Arba ali-
kuwa baba ya Waanaki), yaa-
ni, Hebroni.[h] **14** Basi Kalebu
aliwafukuza kutoka Hebroni
wana watatu wa Anaki:[i] She-
shai, Ahimani, Talmai,[j] yaa-
ni, wazao wa Anaki. **15** Ki-
sha akapanda kutoka huko na
kwenda kuwashambulia wa-
kaaji wa Debiri.[k] (Hapo awali
Debiri liliitwa Kiriath-seferi.)
**16** Ndipo Kalebu akasema:
“Yeyote atakayeshambulia na
kuteka jiji la Kiriath-seferi, ni-
tampa binti yangu Aksa
awe mke wake.” **17** Othnie-
li[l] mwana wa Kenasi,[m] ndu-
gu ya Kalebu, akaliteka. Kwa
hiyo akampa Aksa[a] binti yake
awe mke wake. **18** Mwana-
mke huyo alipokuwa akienda
nyumbani kwake, akamsihi
mume wake amwombe baba*
yake shamba. Kisha mwana-
mke huyo akashuka kutoka
juu ya punda wake.# Kalebu
akamuuliza: “Unataka nini?”[b]
**19** Akamwambia: “Tafadhali
nibariki, kwa maana umeni-
pa shamba upande wa kusi-
ni;* nipe pia Guloth-maimu.”#
Basi Kalebu akampa Gulothi
ya Juu na Gulothi ya Chini.

**20** Huo ndio uliokuwa uri-
thi wa watu wa kabila la Yuda
kulingana na koo zao.

**21** Na majiji yaliyokuwa
upande wa kusini kabisa
wa kabila la Yuda kuele-
kea mpaka wa Edomu[c] ya-
likuwa Kabzeeli, Ederi, Yagu-
ri, **22** Kina, Dimona, Adada,
**23** Kedeshi, Hasori, Ithnani,
**24** Zifu, Telemu, Bealothi,
**25** Hasor-hadata, na Kerioth-
hesroni, yaani, Hasori,
**26** Amamu, Shema, Molada,[d]
**27** Hasar-gada, Heshmoni,
Beth-peleti,[e] **28** Hasar-
shuali, Beer-sheba,[f] Bizio-
thia, **29** Baala, Iimu, Esemu,
**30** Eltoladi, Kesili, Horma,[g]
**31** Siklagi,[h] Madmana, Sansa-
na, **32** Lebaothi, Shilhimu,
Aini, na Rimoni[i]—jumla ya ma-
jiji 29, pamoja na vijiji vyake.

**33** Majiji yaliyokuwa Shef-
ela[j] yalikuwa Eshtaoli,
Sora,[k] Ashna, **34** Zanoa, En-
ganimu, Tapua, Enamu,
**35** Yarmuthi, Adulamu,[l]
Soko, Azeka,[m] **36** Shaaraimu,[n]
Adithaimu, na Gedera, na

**SURA YA 15**
a Yos 18:15, 20
b Yos 9:16, 17; 2Sa 6:2; 1Nya 13:6
c Yos 21:8, 16
d Yos 19:43, 48; Amu 14:1, 2; 2Nya 28:18
e 1Sa 5:10; 1Sa 7:14; 2Fa 1:2
f Hes 34:2, 6; Kum 11:24
g Hes 13:30; Kum 1:36
h Mwa 23:2; Mwa 35:27; Yos 20:7; Yos 21:11, 12
i Hes 13:33; Yos 11:21
j Hes 13:22; Amu 1:10, 20
k Yos 10:38, 39
l Amu 3:9-11
m 1Nya 4:13

**Safu ya 2**
a 1Nya 2:49
b Amu 1:14, 15
c Hes 34:2, 3; Kum 2:5
d Yos 19:1, 2
e Ne 11:25, 26
f Mwa 21:31; Yos 19:1-3
g Hes 14:44, 45; Yos 19:1, 4; Amu 1:17
h Yos 19:1, 5; 1Sa 27:5, 6; 1Nya 12:1
i Yos 19:1, 7; Ne 11:25, 29
j Amu 1:9
k Yos 19:40, 41; Amu 16:31
l 1Sa 22:1
m 1Sa 17:1
n 1Sa 17:52

**15:12** * Yaani, Mediterania.

**15:18** * Yaani, “baba ya Aksa.” # Au labda, “akapiga makofi akiwa juu ya punda ili kumwita baba yake.” **15:19** * Au “eneo la Negebu.” # Yaani, “Chemchemi za Maji.”

Gederothaimu*—majiji 14 na
vijiji vyake.
37 Senani, Hadasha, Mig-
dal-gadi, 38 Dileani, Mispe,
Yoktheeli, 39 Lakishi,[a] Bos-
kathi, Egloni, 40 Kaboni,
Lahmamu, Kitilishi, 41 Ge-
derothi, Beth-dagoni, Naama,
na Makeda[b]—majiji 16 na vijiji
vyake.
42 Libna,[c] Etheri, Asha-
ni,[d] 43 Ifta, Ashna, Nesibu,
44 Keila, Akzibu, na Mare-
sha—majiji tisa na vijiji vyake.
45 Ekroni na miji na viji-
ji vyake; 46 kuanzia Ekroni
kuelekea magharibi, miji yote
iliyo kando ya Ashdodi na vi-
jiji vyake.
47 Ashdodi,[e] miji na vijiji
vyake; Gaza,[f] miji na vijiji vya-
ke, hadi kwenye Bonde la Mis-
ri, na Bahari Kuu,* na eneo ji-
rani.[g]
48 Na katika eneo lenye mi-
lima, Shamiri, Yatiri,[h] Soko,
49 Dana, Kiriath-sana, yaani,
Debiri, 50 Anabu, Eshtemo,[i]
Animu, 51 Gosheni,[j] Holo-
ni, na Gilo[k]—majiji 11 na vijiji
vyake.
52 Arabu, Duma, Eshani,
53 Yanimu, Beth-tapua, Afe-
ka, 54 Humta, Kiriath-arba,
yaani, Hebroni,[l] na Siori—ma-
jiji tisa na vijiji vyake.
55 Maoni,[m] Karmeli, Zifu,[n]
Yuta, 56 Yezreeli, Yokdea-
mu, Zanoa, 57 Kayini, Gi-
bea, Timna[o]—majiji kumi na
vijiji vyake.
58 Halhuli, Beth-suri, Ge-
dori, 59 Maarathi, Beth-
anothi, na Eltekoni—majiji sita
na vijiji vyake.
60 Kiriath-baali, yaani, Kiriath-
yearimu,[a] na Raba—majiji ma-
wili na vijiji vyake.
61 Katika nyika, Beth-araba,[b]
Midini, Sekaka, 62 Nibsha-
ni, Jiji la Chumvi, na En-
gedi[c]—majiji sita na vijiji vyake.
63 Lakini watu wa kabila la
Yuda hawakuwafukuza[d] Waye-
busi[e] waliokuwa wakikaa Ye-
rusalemu,[f] basi tangu wakati
huo Wayebusi wanakaa Yeru-
salemu pamoja na watu wa ka-
bila la Yuda.

16 Na nchi ambayo wazao
wa Yosefu[g] waligawi-
wa*[h] ilianzia Yordani huko Ye-
riko hadi kwenye vijito vilivyo
upande wa mashariki wa Yeri-
ko, na kupitia nyikani hadi Ye-
riko katika eneo lenye milima
la Betheli.[i] 2 Ilianzia Bethe-
li ambayo ni sehemu ya Luzi
na kuendelea hadi kwenye
mpaka wa Waarki huko Ataro-
thi, 3 nayo ikashuka kwenda
magharibi hadi kwenye mpa-
ka wa Wayafleti kufikia mpa-
ka wa Beth-horoni[j] ya Chini
na Gezeri,[k] na kufika kwenye
bahari.
4 Na wazao wa Yosefu,[l] yaa-
ni, watu wa kabila la Manase
na kabila la Efraimu, wakami-
liki nchi yao.[m] 5 Na huu ndio
mpaka wa wazao wa Efraimu
kulingana na koo zao: Mpaka
wa urithi wao upande wa ma-
shariki ulikuwa Ataroth-
adari,[n] hadi Beth-horoni ya
Juu,[o] 6 na mpaka huo ulifi-
ka kwenye bahari. Mik-
methathi[p] ilikuwa upande wa
kaskazini, na mpaka huo uli-
zunguka upande wa masha-
riki hadi Taanath-shilo, kue-
lekea upande wa mashariki
hadi Yanoa. 7 Kisha ukashu-

SURA YA 15
a 2Fa 18:14
b Yos 10:28
c Yos 10:29; 2Fa 8:22
d Yos 19:1, 7
e 1Sa 5:1
f Mwa 10:19
g Hes 34:2, 5
h Yos 21:8, 14
i 1Nya 6:57
j Yos 11:16
k 2Sa 15:12
l Yos 14:15
m 1Sa 23:25; 1Sa 25:2, 3
n 1Sa 23:14
o Mwa 38:12

Safu ya 2
a Yos 9:16, 17; Yos 18:11, 14; 1Sa 7:1
b Yos 18:21, 22
c 1Sa 23:29
d Hes 33:55; Amu 1:8, 21; Amu 19:11; 2Sa 5:6
e Mwa 10:15, 16
f 1Nya 11:4

SURA YA 16
g Mwa 49:22; Kum 33:13
h Hes 26:55; Hes 33:54; Met 16:33
i Yos 18:11, 13
j Yos 18:11, 13; 1Nya 7:24
k 1Nya 7:20, 28
l Mwa 48:5
m Kum 33:13-15; Yos 17:17, 18
n Yos 18:11, 13
o 2Nya 8:1, 5
p Yos 17:7

15:36 *Au labda, "Gedera na mazizi yake ya kondoo." 15:47 *Yaani, Mediterania.

16:1 *Au "waligawiwa kwa kura."

ka kutoka Yanoa hadi Ataro-
thi na Naara na kupita Yeri-
ko[a] hadi Yordani. **8** Kutoka
Tapua[b] ukaelekea magharibi
hadi kwenye Bonde la Kana,
na kufika kwenye bahari.[c]
Huo ndio urithi wa kabila
la Efraimu kulingana na koo
zao; **9** na wazao wa Efraimu
walikuwa pia na majiji yaliyo-
zungukwa katikati ya urithi
wa wazao wa Manase.[d]

**10** Lakini hawakuwafukuza
Wakanaani waliokuwa waki-
kaa Gezeri,[e] na tangu wakati
huo Wakanaani wanaishi mio-
ngoni mwa wazao wa Efrai-
mu[f] wakifanya kazi za kulazi-
mishwa.[g]

**17** Kisha watu wa kabila la
Manase,[h] mzaliwa wa
kwanza wa Yosefu,[i] wakagawi-
wa nchi yao kwa kura.[j]
Makiri,[k] mzaliwa wa kwanza
wa Manase na baba ya Gilea-
di, alikuwa amepewa nchi ya
Gileadi na Bashani[l] kwa sa-
babu alikuwa mwanajeshi ho-
dari. **2** Wazao waliobaki wa
Manase waligawiwa nchi yao
kwa kura kulingana na koo
zao, yaani, wana wa Abieze-
ri,[m] wana wa Heleki, wana
wa Asrieli, wana wa Shekemu,
wana wa Heferi, na wana wa
Shemida. Hao ndio wazao wa
kiume wa Manase mwana wa
Yosefu, kulingana na koo zao.[n]
**3** Lakini Selofehadi[o] mwana
wa Heferi, mwana wa Gilea-
di, mwana wa Makiri, mwana
wa Manase, hakuwa na wato-
to wa kiume ila mabinti, na
majina ya mabinti hao yaliku-
wa: Mala, Noa, Hogla, Milka,
na Tirsa. **4** Basi wakaja kwa
kuhani Eleazari,[p] Yoshua mwa-
na wa Nuni, na wakuu na ku-
waambia: "Yehova ndiye aliye-
mwamuru Musa atupe urithi
miongoni mwa ndugu zetu."[a]
Basi akawapa urithi kati ya
ndugu za baba yao kwa agizo
la Yehova.[b]

**5** Na watu wa kabila la Ma-
nase walipewa pia maeneo
mengine kumi zaidi ya nchi ya
Gileadi na Bashani, ng'ambo
ya* Yordani,[c] **6** kwa kuwa bi-
nti za Manase walipokea pia
urithi pamoja na wanawe, na
nchi ya Gileadi ikawa mali ya
wazao waliobaki wa Manase.

**7** Na mpaka wa Manase
ulianzia Asheri hadi Mikme-
thathi,[d] mbele ya Shekemu,[e]
na kuendelea hadi upande wa
kusini* wa nchi ya wakaaji wa
En-Tapua. **8** Nchi ya Tapua[f]
ikawa ya Manase lakini mji
wa Tapua uliokuwa kwenye
mpaka wa nchi ya Manase uli-
kuwa wa wazao wa Efraimu.
**9** Na mpaka huo ulishuka
hadi kwenye Bonde la Kana,
upande wa kusini. Watu wa ka-
bila la Efraimu walikuwa na
majiji miongoni mwa majiji ya
kabila la Manase,[g] na mpa-
ka wa Manase ulikuwa upande
wa kaskazini wa bonde la mto,
nao ulifika kwenye bahari.[h]
**10** Upande wa kusini ulikuwa
wa kabila la Efraimu, na upa-
nde wa kaskazini ulikuwa wa
Manase, na mpaka wake uliku-
wa bahari,[i] na mpaka wa kas-
kazini* ulifika kwenye eneo la
Asheri na mpaka wa masha-
riki ulifika kwenye eneo la
Isakari.

**11** Katika maeneo ya Isaka-
ri na Asheri, watu wa kabila la
Manase walipewa Beth-sheani
na miji yake, Ibleamu[j] na
miji yake, Dori[k] na miji yake,

**SURA YA 16**
*a* Yos 6:20, 26
*b* Yos 17:8
*c* Hes 34:2, 6
*d* Yos 17:9
*e* Amu 1:29
*f* Hes 33:52, 55
*g* Yos 17:13

**SURA YA 17**
*h* Mwa 41:51; Mwa 46:20; Mwa 48:17, 18
*i* Kum 21:17
*j* Hes 26:55; Hes 33:54; Met 16:33
*k* Mwa 50:23; Hes 26:29; 1Nya 7:14
*l* Kum 3:13; Yos 13:31
*m* Amu 6:11
*n* Hes 26:29-32
*o* Hes 26:33
*p* Hes 27:1, 2; Hes 34:17; Yos 14:1

**Safu ya 2**
*a* Hes 27:7, 11
*b* Hes 36:6, 12
*c* Yos 13:29
*d* Yos 16:5, 6
*e* Yos 20:7; Yos 24:1; 1Nya 6:66, 67
*f* Yos 16:8
*g* Yos 16:9
*h* Yos 16:8
*i* Hes 34:2, 6
*j* 2Fa 9:27
*k* Yos 12:7, 23

**17:5** *Yaani, upande wa mashariki wa. **17:7** *Tnn., "upande wa kulia." **17:10** *Yaani, mpaka wa watu wa kabila la Manase au eneo la Manase.

En-dori[a] na miji yake, Taana-
ki[b] na miji yake, Megido na
miji yake, maeneo matatu ye-
nye milima.
**12** Lakini wazao wa Mana-
se hawakumiliki majiji hayo;
Wakanaani waliendelea kukaa
katika nchi hiyo.[c] **13** Wais-
raeli walipopata nguvu, wali-
watumikisha Wakanaani,[d] la-
kini hawakuwafukuza* wote.[e]
**14** Wazao wa Yosefu waka-
muuliza Yoshua: "Kwa nini
umetupatia eneo moja tu kwa
kura[f] na sehemu moja kuwa
urithi wetu? Tuko wengi sana
kwa sababu Yehova ametu-
bariki mpaka sasa."[g] **15** Yo-
shua akawajibu: "Ikiwa ninyi
ni wengi sana na eneo lenye
milima la Efraimu[h] haliwato-
shi, pandeni msituni kati-
ka nchi ya Waperizi[i] na Wa-
refaimu,[j] mkaufyeke msitu ili
mpate makao huko." **16** Ki-
sha wazao wa Yosefu wakase-
ma: "Eneo lenye milima halitu-
toshi, na Wakanaani wote wa-
naokaa bondeni,* yaani, wale
wanaokaa Beth-sheani[k] na miji
yake na wale wanaokaa kati-
ka Bonde la# Yezreeli,[l] wana
magari ya vita[m] yenye miundu
ya chuma."△ **17** Basi Yoshua
akaiambia hivi nyumba ya Yo-
sefu, yaani, kabila la Efrai-
mu na Manase: "Ninyi ni wengi
sana, nanyi mna nguvu nyi-
ngi. Hamtapata eneo moja tu,[n]
**18** eneo lenye milima litaku-
wa lenu pia.[o] Ingawa ni msitu,
ufyekeni, utakuwa mwisho wa
eneo lenu. Mtawafukuza Wa-
kanaani, hata kama wana ngu-
vu na wana magari ya vita ye-
nye miundu ya chuma."△[p]

**18** Baada ya kuitiisha nchi,[a]
Waisraeli wote waka-
kusanyika Shilo[b] na kupi-
ga hema la mkutano[c] huko.
**2** Lakini makabila saba ya
Waisraeli bado hayakuwa ya-
megawiwa urithi wao. **3** Ndi-
po Yoshua akawaambia Wa-
israeli: "Mtakawia mpaka lini
kumiliki nchi ambayo Yehova
Mungu wa mababu zenu ame-
wapa?[d] **4** Chagueni wanau-
me watatu kutoka kila kabila
ili niwatume; watazunguka ka-
tika nchi yote na kuchora ra-
mani kulingana na urithi wao.
Kisha wataniletea habari.
**5** Wataigawanya nchi hiyo ka-
tika maeneo saba.[e] Kabila la
Yuda litabaki katika eneo lake
upande wa kusini,[f] na nyu-
mba ya Yosefu itabaki katika
eneo lake upande wa kaskazi-
ni.[g] **6** Igawanyeni nchi kati-
ka maeneo saba na kunile-
tea ramani yake, nami nita-
wapa urithi kwa kupiga kura[h]
mbele za Yehova Mungu wetu.
**7** Lakini Walawi hawana uri-
thi kati yenu,[i] kwa sababu
ukuhani wa Yehova ndio urithi
wao;[j] na tayari Gadi, Rubeni,
na nusu ya kabila la Manase[k]
wamechukua urithi wao upa-
nde wa mashariki wa Yordani,
ambao Musa mtumishi wa Ye-
hova aliwapa."
**8** Wanaume hao wakajitaya-
risha kwenda kuchora ramani
ya nchi, naye Yoshua akawaa-
mbia hivi: "Nendeni mkazu-
nguke katika nchi yote, mcho-
re ramani yake na kuniletea
habari, nami nitawapa urithi
kwa kupiga kura mbele za Ye-
hova hapa Shilo."[l] **9** Basi
wanaume hao wakaenda, wa-
kazunguka nchini na kucho-
ra ramani yenye maeneo saba

SURA YA 17
a 1Sa 28:7
b Yos 12:7, 21
c Amu 1:27
d Yos 16:10; Amu 1:30; 2Nya 8:8
e Kut 23:33; Hes 33:55; Kum 20:16, 17; Yos 23:12, 13; Amu 1:28
f Hes 33:54
g Mwa 48:19; Hes 26:34, 37
h Yos 24:33
i Kut 33:2
j Mwa 15:18-20
k Yos 17:11
l Yos 19:17, 18; Amu 6:33
m Kum 20:1; Amu 1:19
n Yos 17:14
o Hes 33:53; Yos 20:7; Amu 4:5
p Kum 20:1; Kum 31:6; Yos 13:6; Met 21:31

Safu ya 2

SURA YA 18
a Hes 14:8; Kum 7:22; Kum 33:29
b Yos 19:51; Yos 22:9; Amu 21:19
c 1Sa 1:3; 1Sa 4:3; Zb 78:60; Yer 7:12; Mdo 7:44, 45
d Hes 33:53, 55
e Hes 34:13; Yos 19:51
f Yos 15:1
g Yos 16:1, 4
h Hes 26:55; Hes 33:54; Yos 14:2; Met 16:33; Mdo 13:19
i Hes 18:20; Yos 13:33
j Kum 10:9; Kum 18:1
k Kum 3:12, 13
l Yos 19:51; Amu 21:19

**17:13** *Au "hawakuchukua nchi yao."
**17:16** *Au "nchi tambarare ya chini." #Au "Nchi Tambarare ya Chini ya."
**17:16, 18** △Tnn., "magari ya chuma."

kulingana na majiji, wakaandi-
ka habari hizo katika kitabu.
Kisha wakarudi kwa Yoshua
kambini huko Shilo. **10** Ndi-
po Yoshua akapiga kura kwa
ajili ya maeneo hayo mbele za
Yehova.[a] Kisha Yoshua akawa-
gawia Waisraeli nchi kulinga-
na na makabila yao.[b]

**11** Kabila la Benjamini lili-
gawiwa urithi wao kwa kura
kulingana na koo zao, wali-
pewa urithi kati ya kabila la
Yuda[c] na wazao wa Yosefu.[d]
**12** Mpaka wao wa kaskazini
ulianzia Yordani, na kwenda
kaskazini kwenye mteremko
wa Yeriko[e] na kupanda mlima-
ni upande wa magharibi, hadi
katika nyika ya Beth-aveni.[f]
**13** Kisha ukaendelea mpaka
Luzi kwenye mteremko wa ku-
sini wa Luzi, yaani, Betheli;[g]
nao ukashuka hadi Ataroth-
adari[h] kwenye mlima ulio upa-
nde wa kusini wa Beth-horoni
ya Chini.[i] **14** Na mpaka huo
uligeuka upande wa magha-
ribi kuelekea kusini kutoka
kwenye mlima unaotazamana
na Beth-horoni upande wa ku-
sini; nao ukafika Kiriath-baali,
yaani, Kiriath-yearimu,[j] jiji la
Yuda. Huo ndio mpaka wa ma-
gharibi.

**15** Mpaka wa kusini ulia-
nzia mwisho wa jiji la Kiriath-
yearimu, na kuelekea upande
wa magharibi; kisha ukafika
kwenye chemchemi ya Nef-
toa.[k] **16** Nao ulishuka hadi
mwisho wa mlima unaotaza-
mana na Bonde la Mwana wa
Hinomu,[l] upande wa kaskazi-
ni katika Bonde* la Refaimu,[m]
nao ukashuka upande wa ku-
sini katika Bonde la Hinomu,
kwenye mteremko wa Myebu-
si,[a] na kufika En-rogeli.[b]
**17** Kisha ulielekea kaskazi-
ni hadi En-shemeshi na ku-
fika Gelilothi, mbele ya njia
inayopanda kuelekea Adumi-
mu,[c] na kushuka kwenye jiwe[d]
la Bohani[e] mwana wa Rube-
ni. **18** Ukaendelea hadi kwe-
nye mteremko wa kaskazini
mbele ya Araba na kushuka
hadi Araba. **19** Kisha ukae-
ndelea hadi kwenye mteremko
wa kaskazini wa Beth-hogla,[f]
na kufika katika ghuba ya kas-
kazini ya Bahari ya Chumvi[g]
upande wa kusini wa Yorda-
ni. Huo ndio uliokuwa mpaka
wa kusini. **20** Na Mto Yorda-
ni ulikuwa mpaka wa masha-
riki. Huo ndio uliokuwa urithi
wa wazao wa Benjamini kuli-
ngana na koo zao, na hiyo ndi-
yo mipaka yao yote.

**21** Na majiji ya kabila la
Benjamini kulingana na koo
zao yalikuwa: Yeriko, Beth-
hogla, Emek-kesisi, **22** Beth-
araba,[h] Semaraimu, Bethe-
li,[i] **23** Avimu, Para, Ofra,
**24** Kefar-amoni, Ofni, na
Geba[j]—majiji 12 na vijiji vyake.

**25** Gibeoni,[k] Rama, Beero-
thi, **26** Mispe, Kefira, Mosa,
**27** Rekemu, Irpeeli, Tara-
la, **28** Zela,[l] Ha-elefu, Yebusi,
yaani, Yerusalemu,[m] Gibea,[n]
na Kiriathi—majiji 14 na vijiji
vyake.

Huo ndio uliokuwa urithi wa
wazao wa Benjamini kulinga-
na na koo zao.

**19** Kura ya pili[o] ilikuwa ya
Simeoni, kwa ajili ya ka-
bila la Simeoni[p] kulingana na
koo zao. Nao walipewa uri-
thi kati ya urithi wa kabila
la Yuda.[q] **2** Urithi wao uli-
kuwa Beer-sheba,[r] Sheba, Mo-
lada,[s] **3** Hasar-shuali,[t] Bala,

---

**18:16** * Au “Nchi Tambarare ya Chini.”

**SURA YA 18**
a Met 16:33
b Hes 33:54; Mdo 13:19
c Yos 15:1
d Yos 16:1
e Yos 2:1; Yos 16:1
f Yos 7:2
g Mwa 28:18, 19
h Yos 16:5
i Yos 10:11; Yos 21:20, 22
j Yos 15:9
k Yos 15:9, 12
l Yos 15:8, 12; Yer 7:31; Yer 19:2; Mt 5:22
m Kum 2:11

**Safu ya 2**
a Yos 15:63
b Yos 15:7, 12; 1Fa 1:9
c Yos 15:7, 12
d Kum 19:14
e Yos 15:6, 12
f Yos 15:6, 12
g Hes 34:12
h Yos 15:6, 12
i Mwa 12:8; 1Fa 12:28, 29
j Yos 21:8, 17
k Yos 9:16, 17; 1Fa 3:4
l 2Sa 21:14
m Yos 15:8, 12; 1Nya 11:4; 2Nya 3:1
n 1Sa 10:26

**SURA YA 19**
o Yos 18:6
p Mwa 46:10
q Mwa 49:5, 7
r Mwa 21:31; Mwa 26:32, 33; Yos 15:21, 28
s Yos 15:21, 26; 1Nya 4:28-31
t Yos 15:21, 28

Esemu,[a] **4** Eltoladi,[b] Bethuli,
Horma, **5** Siklagi,[c] Beth-
markabothi, Hasar-susa,
**6** Beth-lebaothi,[d] na Sharuhe-
ni—majiji 13 na vijiji vyake;
**7** Aini, Rimoni, Etheri,
na Ashani[e]—majiji manne na
vijiji vyake; **8** na vijiji vyo-
te vilivyozunguka majiji hayo
mpaka Baalath-beeri, Rama
ya kusini. Huo ndio uliokuwa
urithi wa kabila la Simeoni ku-
lingana na koo zao. **9** Kabila
la Yuda lilikuwa na eneo ku-
bwa sana, basi wazao wa Si-
meoni waligawiwa sehemu ya
eneo hilo. Hivyo wazao wa Si-
meoni walipata urithi katikati
ya kabila la Yuda.[f]

**10** Kura ya tatu[g] ilikuwa ya
wazao wa Zabuloni[h] kuli-
ngana na koo zao, na mpa-
ka wa urithi wao ulifika Sa-
ridi. **11** Mpaka wao ulipanda
upande wa magharibi kuele-
kea Mareali kufika Dabeshe-
thi na kuingia bondeni* mbe-
le ya Yokneamu. **12** Na ku-
toka Saridi, ulielekea upande
wa mashariki, na kufika kwe-
nye mpaka wa Kisloth-tabori
na kuendelea hadi Dabera-
thi[i] na kupanda hadi Yafia.
**13** Kisha ukaelekea mashari-
ki hadi Gath-heferi[j] na kufi-
ka Eth-kazini, hadi Rimoni,
na kufika Nea. **14** Na mpaka
huo uligeuka kuelekea Hana-
thoni upande wa kaskazini, na
kufika kwenye Bonde la Iftah-
eli, **15** na Katathi, Nahalali,
Shimroni,[k] Idala, na Bethlehe-
mu[l]—majiji 12 na vijiji vyake.
**16** Huo ndio uliokuwa urithi
wa wazao wa Zabuloni kuli-
ngana na koo zao.[m] Hayo ndi-
yo yaliyokuwa majiji na viji-
ji vyake.

**17** Kura ya nne[a] ilikuwa ya
Isakari,[b] kwa ajili ya wazao wa
Isakari kulingana na koo zao.
**18** Na mpaka wao ulifika Ye-
zreeli,[c] Kesulothi, Shunemu,[d]
**19** Hafaraimu, Shioni, Ana-
harathi, **20** Rabithi, Kishio-
ni, Ebesi, **21** Remethi, En-
ganimu,[e] En-hada, na Beth-
pasesi. **22** Na mpaka huo
ulifika Tabori[f] na Shahasuma
na Beth-shemeshi, na kufika
kwenye Mto Yordani—majiji 16
na vijiji vyake. **23** Huo ndio
uliokuwa urithi wa kabila la
Isakari kulingana na koo zao,[g]
majiji na vijiji vyake.

**24** Kura ya tano[h] ilikuwa ya
kabila la Asheri[i] kulingana na
koo zao. **25** Mpaka wao uli-
pita Helkathi,[j] Hali, Beteni,
Akshafi, **26** Alameleki, Ama-
di, na Mishali. Nao ulifika upa-
nde wa magharibi hadi Kar-
meli[k] na kuelekea Shihor-
libnathi, **27** nao uligeuka na
kuelekea Beth-dagoni upande
wa mashariki na kufika Zabu-
loni na Bonde la Iftah-eli upa-
nde wa kaskazini, hadi Beth-
emeki na Neieli, kisha ukaele-
kea Kabuli upande wa kusho-
to, **28** na Ebroni, Rehobu,
Hamoni, na Kana hadi Sidoni
Kuu.[l] **29** Na mpaka huo uka-
geuka kurudi Rama na kufi-
ka kwenye jiji la Tiro lenye
ngome.[m] Kisha ukageuka ku-
rudi Hosa, na kufika kwenye
bahari katika eneo la Akzibu,
**30** Uma, Afeki,[n] na Reho-
bu[o]—majiji 22 na vijiji vyake.
**31** Huo ndio uliokuwa urithi
wa kabila la Asheri kulingana
na koo zao.[p] Hayo ndiyo yali-
yokuwa majiji na vijiji vyake.

**32** Kura ya sita[q] ilikuwa ya
wazao wa Naftali, kwa aji-
li ya wazao wa Naftali kuli-
ngana na koo zao. **33** Mpa-

**SURA YA 19**

*a* Yos 15:20, 29
*b* Yos 15:21, 30
*c* Yos 15:21, 31; 1Sa 27:6
*d* Yos 15:21, 32
*e* Yos 15:20, 42; 1Nya 4:24, 32; 1Nya 6:59, 64
*f* Amu 1:3
*g* Yos 18:6
*h* Mwa 49:13
*i* Yos 21:27, 28
*j* 2Fa 14:25
*k* Yos 12:7, 20
*l* Amu 12:8
*m* Hes 26:27

**Safu ya 2**

*a* Hes 33:54
*b* Mwa 49:14
*c* Yos 17:16; Amu 6:33; 1Fa 21:1
*d* 1Sa 28:4; 1Fa 1:3; 2Fa 4:8
*e* Yos 21:8, 29
*f* Amu 4:6
*g* Hes 26:25
*h* Hes 26:55; Yos 18:6
*i* Mwa 49:20
*j* Yos 21:8, 31
*k* 1Fa 18:19
*l* Mwa 10:15; Amu 1:31
*m* 2Sa 5:11; 1Fa 5:1
*n* Amu 1:31
*o* Yos 21:8, 31
*p* Hes 26:47
*q* Hes 26:55; Yos 18:6

**19:11** * Au “korongoni.”

ka wao ulianzia Helefu, kuto-
ka kwenye mti mkubwa kule
Saananimu,[a] kuelekea Adami-
nekebu na Yabneeli hadi La-
kumu; na kufika kwenye Mto
Yordani. **34** Na kutoka huko
ukageuka na kuelekea ma-
gharibi hadi Aznoth-tabori na
kwenda Hukkoki mpaka Zabu-
loni upande wa kusini na ku-
pakana na Asheri upande wa
magharibi na kuendelea hadi
Yuda, na kufika kwenye Mto
Yordani upande wa mashari-
ki. **35** Na majiji yenye ngo-
me yalikuwa Sidimu, Seri,
Hamathi,[b] Rakathi, Kinere-
thi, **36** Adama, Rama, Haso-
ri,[c] **37** Kedeshi,[d] Edrei, En-
hasori, **38** Yironi, Migdal-
eli, Horemu, Beth-anathi,
na Beth-shemeshi[e]—majiji 19
na vijiji vyake. **39** Huo ndio
uliokuwa urithi wa kabila la
Naftali kulingana na koo zao,[f]
majiji na vijiji vyake.

**40** Kura ya saba[g] ilikuwa ya ka-
bila la Dani[h] kulingana na koo
zao. **41** Na mpaka wa uri-
thi wao ulipita Sora,[i] Eshtao-
li, Ir-shemeshi, **42** Shaalabi-
ni,[j] Aiyaloni,[k] Ithla, **43** Eloni,
Timna,[l] Ekroni,[m] **44** Elteke,
Gibethoni,[n] Baalathi, **45** Ye-
hudi, Bene-beraki, Gath-
rimoni,[o] **46** Me-yarkoni, na
Rakoni, mpaka ukiwa mbele
ya Yopa.[p] **47** Lakini eneo la
kabila la Dani halikuwatosha
kwa sababu lilikuwa dogo.[q]
Basi wakaenda kushambulia
jiji la Leshemu,[r] wakalite-
ka na kuwaangamiza wakaaji
wake kwa upanga. Wakalimi-
liki na kukaa ndani yake, ki-
sha wakabadili jina Leshemu
kuwa Dani, jina la babu yao.[s]
**48** Huo ndio uliokuwa urithi
wa kabila la Dani kulingana na
koo zao. Hayo ndiyo yaliyoku-
wa majiji na vijiji vyake.

**49** Basi wakamaliza ku-
gawanya nchi ya urithi ku-
lingana na maeneo yake. Ki-
sha Waisraeli wakampa Yo-
shua mwana wa Nuni urithi
kati yao. **50** Kwa agizo la Ye-
hova walimpa jiji ambalo alio-
mba, yaani, Timnath-sera,[a] ka-
tika eneo lenye milima la
Efraimu, akalijenga upya na
kukaa ndani yake.

**51** Huo ndio urithi ambao
kuhani Eleazari, Yoshua mwa-
na wa Nuni, na viongozi wa
koo* za makabila ya Waisrae-
li waligawanya[b] kwa kura kule
Shilo[c] mbele za Yehova, kwe-
nye mlango wa hema la mku-
tano.[d] Basi wakamaliza kuiga-
wanya nchi.

**20** Kisha Yehova akamwa-
mbia Yoshua: **2** “Waa-
mbie Waisraeli, ‘Jichagulie-
ni majiji ya makimbilio[e]
kama nilivyowaambia kupi-
tia Musa, **3** ili mtu atakaye-
muua mwenzake* bila kuku-
sudia au bila kujua akimbi-
lie humo. Atakimbilia humo
ili kumkwepa mtu anayetaka
kulipiza kisasi cha damu.[f]
**4** Ni lazima akimbilie moja-
wapo ya majiji hayo[g] na
kusimama langoni,[h] kisha ata-
waambia wazee wa jiji hilo
kesi yake. Nao lazima wa-
mpokee jijini na kumpa ma-
kao, naye ataishi pamoja nao.
**5** Na yule anayetaka kuli-
piza kisasi cha damu aki-
mfuatia, wazee hawapaswi
kumtia muuaji huyo mikono-
ni mwake, kwa maana alimuua
mwenzake bila kukusudia,*
wala hakuwa akimchukia.[i]

SURA YA 19
a Amu 4:11
b Yos 21:32
c Yos 11:10 Amu 4:2 1Sa 12:9
d Yos 20:7
e Amu 1:33
f Hes 26:50
g Yos 18:6
h Mwa 49:17
i Yos 15:20, 33 Amu 13:2
j Amu 1:35
k Yos 10:12 Yos 21:8, 24
l Amu 14:1
m Yos 15:20, 45
n Yos 21:8, 23
o Yos 21:8, 24
p Yon 1:3 Mdo 9:36
q Hes 26:54 Hes 33:54
r Amu 18:7
s Amu 18:29

Safu ya 2
a Yos 24:29, 30
b Hes 34:17 Yos 14:1
c Amu 21:19 Yer 7:12
d Yos 18:1, 8

SURA YA 20
e Kut 21:12, 13 Hes 35:14, 15 Kum 4:41
f Mwa 9:6 Kut 21:23 Hes 35:26, 27
g Kum 19:3
h Met 31:23
i Hes 35:22-24 Kum 19:4-6

**19:51** *Yaani, ukoo wa upande wa baba. **20:3** *Au “anayeua nafsi.” **20:5** *Au “bila kujua.”

**6** Ni lazima akae ndani ya jiji
hilo mpaka kesi yake itakapo-
sikilizwa mbele ya kusanyiko,[a]
naye atabaki humo mpaka ku-
hani mkuu[b] anayehudumu wa-
kati huo atakapokufa. Kisha
muuaji huyo anaweza kurudi
nyumbani kwake katika jiji ali-
lokimbia.'"[c]
**7** Basi wakatenga majiji
haya kuwa matakatifu: Kede-
shi[d] kule Galilaya katika eneo
lenye milima la Naftali, Sheke-
mu[e] katika eneo lenye milima
la Efraimu, na Kiriath-arba,[f]
yaani, Hebroni, katika eneo le-
nye milima la Yuda. **8** Na ka-
tika eneo la Yordani, upande
wa mashariki wa Yeriko, waka-
chagua jiji la Beseri[g] lililo nyi-
kani kwenye uwanda wa juu
katika eneo la kabila la Rube-
ni, Ramothi[h] kule Gileadi ka-
tika eneo la kabila la Gadi,
na Golani[i] kule Bashani katika
eneo la kabila la Manase.[j]
**9** Hayo ndiyo majiji yaliyo-
chaguliwa kwa ajili ya Wais-
raeli wote na wageni walioi-
shi kati yao, ili mtu yeyote ata-
kayemuua mwenzake bila ku-
kusudia akimbilie humo,[k] ili
asiuawe na mtu anayetaka ku-
lipiza kisasi cha damu mpaka
kesi yake isikilizwe mbele ya
kusanyiko.[l]

**21** Viongozi wa koo* za
Walawi wakaenda kwa
kuhani Eleazari[m] na Yoshua
mwana wa Nuni na viongozi
wa koo* za makabila ya Israe-
li, **2** wakawaambia hivi huko
Shilo[n] katika nchi ya Kanaa-
ni: "Yehova aliamuru kupitia
Musa tupewe majiji ya kuishi
na malisho ya mifugo yetu."[o]
**3** Basi kwa agizo la Yehova,
Waisraeli wakawapa Walawi
majiji hayo[a] na malisho yake
kutoka katika urithi wao we-
nyewe.[b]
**4** Kura ya kwanza ilikuwa ya
koo za Wakohathi,[c] na Walawi
waliokuwa wazao wa kuhani
Haruni walipewa majiji 13 kwa
kura katika maeneo ya kabila
la Yuda,[d] kabila la Simeoni,[e] na
kabila la Benjamini.[f]
**5** Na Wakohathi waliobaki
walipewa majiji kumi kwa
kura katika maeneo ya koo za
kabila la Efraimu,[g] Dani, na
katika eneo la nusu ya kabi-
la la Manase.[h]
**6** Na Wagershoni[i] walipewa
majiji 13 kwa kura katika mae-
neo ya koo za kabila la Isaka-
ri, Asheri, Naftali, na katika
eneo la nusu ya kabila la Ma-
nase kule Bashani.[j]
**7** Na Wamerari[k] walipewa
majiji 12 kulingana na koo zao
katika maeneo ya kabila la Ru-
beni, Gadi, na Zabuloni.[l]
**8** Hivyo Waisraeli wakawa-
pa Walawi majiji hayo na mali-
sho yake kwa kura kama Yeho-
va alivyokuwa ameamuru ku-
pitia Musa.[m]
**9** Yafuatayo ni majina ya
majiji[n] katika maeneo ya kabi-
la la Yuda na kabila la Simeoni
ambayo waliwapa **10** wana
wa Haruni wa koo za Walawi
Wakohathi, kwa kuwa kura ya
kwanza ilikuwa yao. **11** Wali-
wapa Kiriath-arba[o] (Arba
alikuwa baba ya Waanaki),
yaani, jiji la Hebroni,[p] katika
eneo lenye milima la Yuda, na
malisho yake yote. **12** Laki-
ni walikuwa wamempa Kalebu
mwana wa Yefune mashamba
ya jiji hilo na vijiji vyake kuwa
urithi wake.[q]
**13** Nao wakawapa wana wa
kuhani Haruni jiji la makimbi-
lio kwa ajili ya muuaji,[r]

**SURA YA 20**
a Hes 35:12, 24
b Hes 35:25
c Hes 35:28
d Yos 21:32
e Mwa 33:18; Yos 21:20, 21
f Yos 14:15; Yos 21:13
g Yos 21:8, 36; 1Nya 6:77, 78
h Yos 21:8, 38; 1Nya 6:77, 80
i Yos 21:27; 1Nya 6:71
j Kum 4:41-43
k Hes 35:11, 15
l Hes 35:12, 24; Kum 21:5

**SURA YA 21**
m Hes 34:17
n Yos 18:1
o Law 25:33, 34; Hes 35:2-4; Yos 14:4

**Safu ya 2**
a Hes 35:8
b Mwa 49:5, 7
c Mwa 46:11; Hes 3:27-31
d 1Nya 6:54, 55
e Yos 19:1
f 1Nya 6:60, 64
g 1Nya 6:66
h 1Nya 6:61, 70
i Kut 6:17; Hes 3:21, 22
j Hes 32:33; 1Nya 6:62
k Kut 6:19
l 1Nya 6:63
m Hes 35:2, 5
n 1Nya 6:64, 65
o Mwa 23:2; Mwa 35:27; Yos 15:13, 14; Yos 20:7; Amu 1:10
p 2Sa 2:1; 2Sa 15:10; 1Nya 6:54-56
q Amu 1:20
r Hes 35:6, 15

**21:1** *Yaani, ukoo wa upande wa baba.

yaani, jiji la Hebroni,[a] na ma-
lisho yake, pia Libna[b] na mali-
sho yake, **14** Yatiri[c] na ma-
lisho yake, Eshtemoa[d] na
malisho yake, **15** Holoni[e] na
malisho yake, Debiri[f] na ma-
lisho yake, **16** Aini[g] na ma-
lisho yake, Yuta[h] na malisho
yake, na Beth-shemeshi na
malisho yake—majiji tisa kati-
ka maeneo ya makabila hayo
mawili.

**17** Na katika eneo la kabila
la Benjamini: Gibeoni[i] na ma-
lisho yake, Geba na malisho
yake,[j] **18** Anathothi[k] na ma-
lisho yake, na Almoni na ma-
lisho yake—majiji manne.

**19** Wazao wa Haruni, maku-
hani, walipewa jumla ya maji-
ji 13 na malisho yake.[l]

**20** Na Walawi waliobaki wa
koo za Wakohathi walipewa
majiji kwa kura katika eneo
la kabila la Efraimu. **21** Wa-
liwapa jiji la makimbilio
kwa ajili ya muuaji,[m] yaani, jiji
la Shekemu[n] na malisho yake
katika eneo lenye milima la
Efraimu, Gezeri[o] na malisho
yake, **22** Kibsaimu na mali-
sho yake, na Beth-horoni[p] na
malisho yake—majiji manne.

**23** Na katika eneo la kabi-
la la Dani: Elteke na malisho
yake, Gibethoni na malisho
yake, **24** Aiyaloni[q] na mali-
sho yake, Gath-rimoni na ma-
lisho yake—majiji manne.

**25** Na katika eneo la nusu
ya kabila la Manase: Taana-
ki[r] na malisho yake na Gath-
rimoni na malisho yake—maji-
ji mawili.

**26** Koo zilizobaki za Wako-
hathi zilipewa jumla ya majiji
kumi na malisho yake.

**27** Na Wagershoni[s] wa koo
za Walawi walipewa jiji la ma-
kimbilio kwa ajili ya muuaji
katika eneo la nusu ya kabila
la Manase, yaani, jiji la Golani[a]
kule Bashani pamoja na mali-
sho yake, na Beeshtera na ma-
lisho yake—majiji mawili.

**28** Na katika eneo la ka-
bila la Isakari:[b] Kishioni
na malisho yake, Daberathi[c]
na malisho yake, **29** Yarmu-
thi na malisho yake, na En-
ganimu na malisho yake—ma-
jiji manne.

**30** Na katika eneo la kabila
la Asheri:[d] Mishali na malisho
yake, Abdoni na malisho yake,
**31** Helkathi[e] na malisho yake,
na Rehobu[f] na malisho yake
—majiji manne.

**32** Na katika eneo la kabi-
la la Naftali: jiji la makimbilio[g]
kwa ajili ya muuaji, yaani, jiji
la Kedeshi[h] kule Galilaya na
malisho yake, Hamoth-dori na
malisho yake, na Kartani na
malisho yake—majiji matatu.

**33** Wagershoni walipewa
jumla ya majiji 13 na malisho
yake kulingana na koo zao.

**34** Na koo za Wamerari,[i]
yaani, Walawi waliobaki, wa-
lipewa Yokneamu[j] na malisho
yake, Karta na malisho yake,
katika eneo la kabila la Zabu-
loni,[k] **35** Dimna na malisho
yake, na Nahalali[l] na malisho
yake—majiji manne.

**36** Na katika eneo la kabi-
la la Rubeni: Beseri[m] na ma-
lisho yake, Yahazi na malisho
yake,[n] **37** Kedemothi na ma-
lisho yake, na Mefaathi na ma-
lisho yake—majiji manne.

**38** Na katika eneo la kabila
la Gadi:[o] jiji la makimbilio kwa
ajili ya muuaji, yaani, jiji la Ra-
mothi kule Gileadi[p] na mali-
sho yake, Mahanaimu[q] na ma-
lisho yake, **39** Heshboni[r] na

**SURA YA 21**

a Yos 15:20, 54
b Yos 15:20, 42
c Yos 15:20, 48
d Yos 15:20, 50
e Yos 15:20, 51
f Yos 15:20, 49; 1Nya 6:57, 58
g Yos 19:1, 7
h Yos 15:20, 55
i Yos 9:3; Yos 18:21, 25
j 1Nya 6:57, 60
k Yer 1:1
l Law 25:33, 34; Hes 35:4
m Hes 35:11, 15
n Yos 20:7; 1Fa 12:1
o Yos 16:10
p Yos 16:1, 3; Yos 18:11, 13
q Yos 10:12; Amu 1:35; 2Nya 28:18
r Yos 17:11
s Yos 21:6

**Safu ya 2**

a 1Nya 6:71
b 1Nya 6:72, 73
c Yos 19:12, 16
d 1Nya 6:74, 75
e Yos 19:25, 31
f Yos 19:28, 31; Amu 1:31
g Hes 35:14, 15
h Yos 20:7
i Yos 21:7
j Yos 19:10, 11
k 1Nya 6:77
l Amu 1:30
m Kum 4:41-43; Yos 20:8
n 1Nya 6:78, 79
o 1Nya 6:80, 81
p Yos 20:8, 9; 1Fa 22:3
q Mwa 32:2; 2Sa 2:8
r Hes 21:26; Hes 32:37

malisho yake, Yazeri[a] na
malisho yake—jumla ya majiji
manne.
**40** Majiji yote ambayo Wa-
merari walipewa kwa kura ku-
lingana na koo zao, yaani, koo
zilizobaki za Walawi, yalikuwa
majiji 12.
**41** Majiji yote ambayo Wa-
lawi walipewa katika maeneo
ya Waisraeli yalikuwa maji-
ji 48 pamoja na malisho yake.[b]
**42** Kila moja la majiji hayo li-
lizungukwa na malisho—hivyo
ndivyo ilivyokuwa katika ma-
jiji hayo yote.
**43** Basi Yehova akawapa
Waisraeli nchi yote ambayo
aliapa kwamba angewapa ma-
babu zao,[c] wakaimiliki na kui-
shi humo.[d] **44** Yehova aka-
wapa pia amani katika
nchi yote, kama alivyowa-
apia mababu zao,[e] na haku-
na adui hata mmoja kati ya
maadui wao wote aliyeweza
kuwashinda.[f] Yehova aliwa-
tia maadui wao wote mikono-
ni mwao.[g] **45** Hakuna ahadi
hata moja iliyokosa kutimia
kati ya ahadi zote nzuri amba-
zo Yehova aliwaahidi Waisrae-
li; zote zilitimia.[h]

**22** Kisha Yoshua akawaita
watu wa kabila la Ru-
beni, Gadi, na nusu ya ka-
bila la Manase **2** na ku-
waambia: "Mmefanya mambo
yote ambayo Musa mtumishi
wa Yehova aliwaamuru mfa-
nye,[i] nanyi mmetii sauti ya-
ngu kwa kufanya mambo yote
niliyowaamuru.[j] **3** Hamja-
waacha ndugu zenu kwa muda
wote huo, mpaka leo hii;[k] na-
nyi mmetimiza wajibu wa ku-
shika amri ya Yehova Mungu
wenu.[l] **4** Na Yehova Mungu
wenu amewapumzisha ndu-
gu zenu kama alivyowaahidi.[m]
Basi sasa rudini kwenye ma-
hema yenu katika nchi amba-
yo Musa mtumishi wa Yeho-
va aliwapa ng'ambo ya* Yor-
dani.[a] **5** Lakini muwe waa-
ngalifu sana kutekeleza amri
na Sheria ambayo Musa mtu-
mishi wa Yehova aliwapa,[b]
kwa kumpenda Yehova Mu-
ngu wenu,[c] kutembea katika
njia zake zote,[d] kushika amri
zake,[e] kushikamana naye,[f] na
kumtumikia[g] kwa moyo wenu
wote na nafsi* yenu yote."[h]
**6** Basi Yoshua akawabariki
na kuwaambia waende zao,
nao wakarudi katika mahema
yao. **7** Musa alikuwa ameipa
nusu ya kabila la Manase uri-
thi kule Bashani,[i] na Yoshua
akaipa nusu iliyobaki ya kabi-
la hilo nchi upande wa magha-
ribi wa Yordani,[j] pamoja na
ndugu zao. Zaidi ya hilo, Yo-
shua alipowaambia warudi ka-
tika mahema yao, aliwabariki
**8** na kuwaambia: "Rudini ka-
tika mahema yenu mkiwa na
utajiri mwingi, mifugo mingi
sana, fedha na dhahabu, sha-
ba na chuma, na mavazi me-
ngi sana.[k] Gawaneni na ndugu
zenu nyara mlizochukua[l] ku-
toka kwa maadui wenu."
**9** Kisha watu wa kabila la
Rubeni, Gadi, na nusu ya kabi-
la la Manase wakawaacha Wa-
israeli wengine huko Shilo ka-
tika nchi ya Kanaani, wakaru-
di Gileadi,[m] nchi yao ya urithi
waliyokuwa wakiimiliki kama
Yehova alivyowaagiza kupi-
tia Musa.[n] **10** Watu wa kabi-
la la Rubeni, Gadi, na nusu
ya kabila la Manase walipo-
fika maeneo ya Yordani kati-
ka nchi ya Kanaani, walijenga

SURA YA 21
a Hes 32:1
b Hes 35:5, 7
c Mwa 13:14, 15; Mwa 15:18; Mwa 26:3; Mwa 28:4
d Kut 23:30
e Kut 33:14; Kum 12:10; Yos 1:13; Yos 11:23; Yos 22:4
f Kum 28:7
g Kum 7:24; Kum 31:3
h Yos 23:14; 1Fa 8:56; Ebr 6:18

SURA YA 22
i Hes 32:20-22; Kum 3:18
j Yos 1:16
k Yos 11:18
l Hes 32:25-27
m Yos 21:44

Safu ya 2
a Hes 32:33
b Kum 6:6; Kum 12:32; 2Fa 21:8
c Kum 6:5; Kum 11:1; Mt 22:37
d Kum 10:12
e Kum 13:4; 1Yo 5:3
f Kum 4:4; Kum 10:20; Yos 23:8
g Kum 6:13; Yos 24:15; Lu 4:8
h Kum 4:29; Kum 11:13; Mk 12:30, 33
i Yos 13:29, 30
j Yos 17:5
k Kum 28:8
l Hes 31:27
m Hes 32:1
n Hes 32:33

**22:4** *Yaani, upande wa mashariki wa.
**22:5** *Angalia Kamusi, uku. 2012.

madhabahu karibu na Mto
Yordani, madhabahu kubwa
inayovutia. **11** Baadaye Wa-
israeli wengine wakasikia ha-
bari hizo[a] na kusema, “Watu
wa kabila la Rubeni, Gadi, na
nusu ya kabila la Manase wa-
mejenga madhabahu kwenye
mpaka wa nchi ya Kanaani ka-
tika maeneo ya Yordani amba-
yo ni ya Waisraeli.” **12** Wais-
raeli waliposikia habari hizo,
wakakusanyika wote Shilo[b] ili
waende kupigana nao.

**13** Kisha Waisraeli waka-
mtuma Finehasi[c] mwana wa
kuhani Eleazari kwa watu
wa kabila la Rubeni, Gadi, na
nusu ya kabila la Manase kati-
ka nchi ya Gileadi, **14** na wa-
kuu kumi walikuwa pamoja
naye, mkuu mmoja kwa ajili
ya kila ukoo* katika makabi-
la yote ya Israeli, kila mmoja
wao alikuwa kiongozi wa ukoo
wake* miongoni mwa mael-
fu ya# Israeli.[d] **15** Walipofi-
ka kwa watu wa kabila la Ru-
beni, Gadi, na nusu ya kabila
la Manase katika nchi ya Gi-
leadi, wakawaambia:

**16** “Kusanyiko lote la Yeho-
va linasema hivi: ‘Mnawezaje
kukosa uaminifu kwa Mungu
wa Israeli kwa kufanya jambo
kama hili?[e] Leo, mmeacha ku-
mfuata Yehova kwa kujijengea
madhabahu na kumwasi Ye-
hova.[f] **17** Je, dhambi tuliyo-
tenda kule Peori haikutosha?
Mpaka leo hatujajitakasa ku-
tokana nayo hata ingawa ku-
sanyiko la Yehova lilipata
pigo.[g] **18** Na sasa mnaacha
kumfuata Yehova! Mkimwa-
si Yehova leo, kesho ata-
wakasirikia Waisraeli wote.[h]

**19** Basi ikiwa mnaona nchi
mliyorithi si safi, vukeni na
kuingia katika nchi ya Yehova[a]
ambayo ina hema la ibada[b] ya
Yehova mkae kati yetu, laki-
ni msimwasi Yehova, wala msi-
tufanye tuwe waasi kwa ku-
jijengea madhabahu nyingine
zaidi ya madhabahu ya Yeho-
va Mungu wetu.[c] **20** Akani[d]
mwana wa Zera alipokosa ua-
minifu na kuchukua kitu kili-
chopaswa kuharibiwa, je, Mu-
ngu hakuwakasirikia Waisrae-
li wote?[e] Akani hakufa peke
yake kwa sababu ya dhambi
yake.’”[f]

**21** Ndipo watu wa kabila la
Rubeni, Gadi, na nusu ya kabi-
la la Manase wakawajibu hivi
viongozi wa maelfu* katika
Israeli:[g] **22** “Mungu wa miu-
ngu, Yehova!* Mungu wa miu-
ngu, Yehova![h] Anajua, na Wa-
israeli pia watajua. Ikiwa tu-
liasi na kukosa uaminifu kwa
Yehova, msituache hai leo.
**23** Ikiwa tulijijengea madha-
bahu ili tuache kumfuata Ye-
hova na kutoa juu yake dha-
bihu za kuteketezwa, mato-
leo ya nafaka, na dhabihu za
ushirika, Yehova atatuadhi-
bu.[i] **24** Lakini hatukuijenga
kwa sababu hiyo, tuliijenga
kwa sababu tulisema, ‘Wakati
ujao wana wenu watawauliza
wana wetu: “Mna haki gani ya
kumwabudu* Yehova Mungu
wa Israeli? **25** Yehova ame-
weka Mto Yordani kuwa mpa-
ka kati yetu na ninyi, watu wa
kabila la Rubeni na Gadi. Ha-
mna ushirika wowote na Ye-
hova.” Na wana wenu watawa-
zuia wana wetu kumwabudu*
Yehova.’

---

**22:14** * Yaani, ukoo wa upande wa baba. # Au “koo za.”

**22:21** * Au “koo.” **22:22** * Au “Mungu Mkuu, Yehova.” **22:24** * Tnn., “Mna nini na.” **22:25** * Tnn., “kumwogopa.”

---

SURA YA 22
a Kum 13:12-15
b Yos 18:1; Yos 19:51
c Kut 6:25; Hes 25:11; Amu 20:28
d Hes 1:16; Kum 1:13
e Yos 22:11, 12
f Kum 12:13, 14
g Hes 25:3, 9; Kum 4:3
h Yos 7:1; 1Nya 21:14

Safu ya 2
a Hes 34:2; Yos 1:11
b Yos 18:1
c Kum 12:13, 14
d Yos 7:1
e Yos 7:11, 15
f Yos 7:5; Yos 7:24, 25
g Yos 22:13, 14
h Kum 10:17
i Kum 12:11, 13

**26** “Basi tukasema, ‘Kwa
vyovyote vile, tujenge madha-
bahu, lakini si kwa ajili ya ma-
toleo au dhabihu za kuteke-
tezwa, **27** bali iwe ushahidi
kati yetu na ninyi[a] na wazao
wetu* kwamba tutamtumikia
Yehova kwa dhabihu zetu za
kuteketezwa, na matoleo
yetu, na dhabihu zetu za ushi-
rika,[b] ili wana wenu wasiwaa-
mbie hivi wana wetu wakati
ujao: “Hamna ushirika wowo-
te na Yehova.”’ **28** Basi tu-
kasema, ‘Wakituambia hi-
vyo sisi na wazao wetu* wa-
kati ujao, tutawajibu: “Anga-
lieni mfano wa madhababu ya
Yehova ambayo mababu zetu
walijenga, si kwa ajili ya ma-
toleo au dhabihu za kuteke-
tezwa, bali iwe ushahidi kati
yetu na ninyi.”’ **29** Hatuwezi
kamwe kuwazia kumwasi Ye-
hova na kuacha kumfuata[c] Ye-
hova kwa kujenga madhaba-
hu nyingine kwa ajili ya dha-
bihu za kuteketezwa, matoleo
ya nafaka, na matoleo mengi-
ne, zaidi ya madhabahu ya Ye-
hova Mungu wetu ambayo iko
mbele ya hema lake la ibada!”[d]

**30** Basi kuhani Finehasi,
wakuu wa Waisraeli, na vio-
ngozi wa maelfu* katika
Israeli waliokuwa pamoja naye
waliposikia maneno yaliyo-
semwa na wazao wa Rubeni,
Gadi, na Manase, wakaridhi-
ka.[e] **31** Ndipo Finehasi mwa-
na wa kuhani Eleazari aka-
waambia wazao wa Rubeni,
Gadi, na Manase: “Leo tuna-
jua kwamba Yehova yuko kati
yetu kwa sababu hamjako-
sa uaminifu kwa Yehova kati-
ka jambo hili. Sasa mmewao-
koa Waisraeli kutoka mikono-
ni mwa Yehova.”

**32** Baada ya Finehasi mwa-
na wa kuhani Eleazari na wale
wakuu kukutana na watu wa
kabila la Rubeni na Gadi ka-
tika nchi ya Gileadi wakaru-
di katika nchi ya Kanaani na
kuwaambia Waisraeli wengine
habari hizo. **33** Na Waisrae-
li wakaridhika na habari hizo.
Wakamsifu Mungu na kuacha
mipango ya kupigana na watu
wa kabila la Rubeni na Gadi
na kuiharibu nchi yao.

**34** Watu wa kabila la Rube-
ni na Gadi wakaipa jina
madhabahu* hiyo, kwa saba-
bu walisema “ni ushahidi kati
yetu kwamba Yehova ndiye
Mungu wa kweli.”

**23** Siku nyingi baada ya
Yehova kuwapa Wais-
raeli amani[a] kwa kuwaokoa
kutoka kwa maadui wote wa-
liowazunguka, Yoshua alipo-
kuwa amezeeka na umri wake
kusonga sana,[b] **2** Yoshua ali-
waita Waisraeli wote,[c] wazee
wao, viongozi wao, waamuzi
wao, na wakuu wao,[d] akawaa-
mbia hivi: “Nimezeeka na umri
wangu umesonga sana. **3** Ni-
nyi wenyewe mmeona mambo
yote ambayo Yehova Mu-
ngu wenu aliyatendea mataifa
haya yote kwa ajili yenu, kwa
sababu Yehova Mungu wenu
ndiye aliyekuwa akiwapiga-
nia.[e] **4** Tazameni, niliwaga-
wia kwa kura[f] nchi ya mataifa
yanayobaki na pia nchi ya ma-
taifa yote ambayo niliyaanga-
miza[g] ili iwe urithi wa makabi-
la yenu,[h] kuanzia Yordani mpa-

**22:27, 28** * Tnn., “vizazi vyetu.” **22:30** * Au “koo.”

**22:34** * Maelezo haya yanaonyesha kwamba huenda madhabahu hiyo iliitwa Ushahidi au Ushuhuda.

**SURA YA 22**
a Mwa 31:48; Yos 24:27
b Kum 12:5, 6
c Kum 6:14
d Kum 12:14
e Yos 22:13, 14

Safu ya 2

**SURA YA 23**
a Kut 33:14; Law 26:6; Yos 21:44
b Yos 13:1
c Kum 31:28
d Kum 16:18
e Kum 20:4; Yos 10:11-14; Yos 10:40, 42
f Yos 18:10
g Kum 7:1
h Yos 13:2-6

ka Bahari Kuu* upande wa ma-
gharibi. **5** Na Yehova Mungu
wenu ndiye aliyekuwa akiwa-
fukuza kutoka mbele yenu,[a]
naye akawaondoa* kwa ajili
yenu, nanyi mkamiliki nchi
yao, kama Yehova Mungu
wenu alivyowaahidi.[b]
**6** “Basi iweni jasiri sana
mshike na kutekeleza mambo
yote yaliyoandikwa katika ki-
tabu cha Sheria[c] ya Musa,
msiiache kamwe na kwe-
nda kulia wala kushoto,[d]
**7** na msishirikiane kamwe na
mataifa haya[e] yaliyobaki kati
yenu. Hampaswi hata kutaja
majina ya miungu yao[f] wala
kuapa kwa majina hayo, na
hampaswi kamwe kuiabudu
au kuiinamia.[g] **8** Bali mna-
paswa kushikamana na Yeho-
va Mungu wenu,[h] kama vile
ambavyo mmekuwa mkifanya
mpaka sasa. **9** Yehova atafu-
kuza mataifa makubwa na ye-
nye nguvu kutoka mbele
yenu,[i] kwa kuwa mpaka sasa
hakuna mtu yeyote ambaye
amewashinda ninyi.[j] **10** Mtu
mmoja tu kati yenu atawaki-
mbiza watu elfu,[k] kwa saba-
bu Yehova Mungu wenu ana-
wapigania,[l] kama alivyowaa-
hidi.[m] **11** Basi jilindeni dai-
ma*[n] kwa kumpenda Yehova
Mungu wenu.[o]
**12** “Lakini mkimwacha na
kushikamana na watu wa ma-
taifa haya yaliyobaki[p] na
kuoana nao[q] na kushirikia-
na nao, **13** mjue kwa haki-
ka kwamba Yehova Mungu
wenu hataendelea kuyafu-
kuza* mataifa haya kwa ajili
yenu.[r] Yatakuwa mtego wa ku-
wanasa, nayo yatakuwa mjele-
di wa kuwachapa mbavuni[a] na
miiba machoni mwenu mpaka
mtakapoangamia kutoka kati-
ka nchi hii nzuri ambayo Ye-
hova Mungu wenu amewapa.
**14** “Basi sasa nakaribia
kufa,* nanyi mnajua vizuri
kwa mioyo yenu yote na kwa
nafsi# zenu zote kwamba ha-
likukosa kutimia hata neno
moja kati ya ahadi zote
nzuri ambazo Yehova Mungu
wenu aliwaahidi. Zote zimeti-
mia kwenu. Halikukosa kuti-
mia hata neno moja aliloahi-
di.[b] **15** Lakini kama zilivyo-
timia ahadi zote nzuri alizo-
waahidi Yehova Mungu wenu,[c]
vivyo hivyo Yehova atawale-
tea misiba yote aliyoahidi* na
kuwaangamiza kutoka kati-
ka nchi hii nzuri ambayo Ye-
hova Mungu wenu amewapa.[d]
**16** Mkivunja agano la Yeho-
va Mungu wenu alilowaamu-
ru mshike na mkienda kuabu-
du miungu mingine na kuiina-
mia, hasira ya Yehova itawaka
dhidi yenu[e] nanyi mtaanga-
mia haraka kutoka katika nchi
nzuri ambayo amewapa.”[f]

**24** Kisha Yoshua akayaku-
sanya makabila yote ya
Israeli huko Shekemu, aka-
waita wazee wote wa Israeli,
viongozi wao, waamuzi wao,
na wakuu wao,[g] nao wakasi-
mama mbele za Mungu wa
kweli. **2** Yoshua akawaa-
mbia watu wote, “Hivi ndivyo
anavyosema Yehova Mungu
wa Israeli, ‘Zamani za kale[h]
mababu zenu,[i] kutia ndani
Tera baba ya Abrahamu na
baba ya Nahori, waliishi

---

**23:4** *Yaani, Mediterania. **23:5** *Au “akachukua nchi yao.” **23:11** *Au “lindeni nafsi zenu kwa uangalifu.” **23:13** *Au “kuchukua nchi ya.”

**23:14** *Tnn., “Leo ninafuata njia ya dunia yote.” #Angalia Kamusi, uku. 2012. **23:15** *Au “mabaya yote.”

**SURA YA 23**
*a* Kut 23:30, Kut 33:2, Kum 11:23
*b* Hes 33:53
*c* Kut 24:7, Kum 17:18, Kum 31:26
*d* Kum 5:32, Kum 12:32, Yos 1:7, 8
*e* Kut 23:33, Kum 7:2
*f* Kut 23:13
*g* Kut 20:5
*h* Kum 10:20, Yos 22:5
*i* Kum 11:23
*j* Yos 1:3-5
*k* Law 26:8, Amu 3:31, 2Sa 23:8
*l* Kut 23:27, Kum 3:22
*m* Kum 28:7
*n* Kum 4:9, Yos 22:5
*o* Kum 6:5
*p* Kut 23:29, Yos 13:2-6
*q* Kut 34:16, Kum 7:3, Amu 3:6, 1Fa 11:4, Ezr 9:2
*r* Amu 2:3, 21

**Safu ya 2**
*a* Hes 33:55
*b* Yos 21:45, 1Fa 8:56
*c* Law 26:3-12, Kum 28:1
*d* Law 26:14-17, Kum 28:15, 63
*e* 2Fa 24:20
*f* Yos 23:12, 13

**SURA YA 24**
*g* Kut 18:25, Yos 23:2
*h* Mwa 11:28, 31
*i* Mwa 11:26, 27

ng’ambo ya Mto,* nao wali-
kuwa wakiabudu miungu mi-
ngine.[a]
**3** “‘Baada ya muda nili-
mtoa babu yenu Abraha-
mu[b] ng’ambo ya Mto* na ku-
mtembeza katika nchi yote
ya Kanaani na kuzidisha
uzao wake.#[c] Nikampa Isaka;[d]
**4** naye Isaka nikampa Yakobo
na Esau.[e] Baadaye nikampa
Esau Mlima Seiri ili aumiliki;[f]
na Yakobo na wanawe waka-
shuka Misri.[g] **5** Baadaye nili-
watuma Musa na Haruni,[h] ni-
kailetea Misri mapigo,[i] kisha
nikawatoa ninyi. **6** Nilipoku-
wa nikiwatoa mababu zenu
Misri,[j] mlifika baharini, Wa-
misri waliwafuatia wakiwa na
magari ya vita na askari wapa-
nda farasi mpaka kwenye Ba-
hari Nyekundu.*[k] **7** Na ma-
babu zenu wakaanza kumli-
lia Yehova,[l] basi akaweka giza
kati yenu na Wamisri na kui-
leta bahari juu yao ikawafu-
nika Wamisri,[m] na mliona kwa
macho yenu wenyewe mambo
niliyoyafanya huko Misri.[n] Ki-
sha mkaishi nyikani kwa mia-
ka mingi.*[o]
**8** “‘Nami nikawaleta katika
nchi ya Waamori waliokuwa
wakiishi ng’ambo ya* Yordani,
nao wakapigana nanyi.[p] La-
kini niliwatia mikononi mwe-
nu ili mmiliki nchi yao, ni-
kawaangamiza kutoka mbele
yenu.[q] **9** Kisha Balaki mwa-
na wa Sipori, mfalme wa Moa-
bu, akaja kupigana na Israeli.
Basi akamwita Balaamu mwa-
na wa Beori ili awalaani ni-
nyi.[r] **10** Lakini sikumsikili-
za Balaamu.[s] Basi akawaba-
riki ninyi tena na tena,[a] nami
nikawaokoa kutoka mikononi
mwake.[b]
**11** “‘Kisha mkavuka Yorda-
ni[c] na kufika Yeriko.[d] Nao vio-
ngozi* wa Yeriko, Waamori,
Waperizi, Wakanaani, Wahiti,
Wagirgashi, Wahivi, na Waye-
busi wakapigana nanyi, lakini
nikawatia mikononi mwenu.[e]
**12** Basi nikawafanya wavunji-
ke moyo* kabla ya ninyi ku-
fika, nao wakakimbia[f]—wafal-
me wawili wa Waamori. Ha-
mkuwashinda kwa sababu
ya upanga wenu wala upinde
wenu.[g] **13** Kwa hiyo niliwa-
pa nchi ambayo hamkuipa-
ta kwa jasho lenu na majiji
ambayo hamkujenga,[h] nanyi
mkakaa humo. Mnakula matu-
nda ya mizabibu na ya mizei-
tuni ambayo hamkupanda.’[i]
**14** “Kwa hiyo, mwogopeni
Yehova na kumtumikia kwa
utimilifu# na uaminifu,△[j]
ondoeni miungu ambayo ma-
babu zenu waliabudu ng’ambo
ya Mto* na nchini Misri,[k]
nanyi mtumikieni Yehova.
**15** Sasa ikiwa mnaona ni vi-
baya kumtumikia Yehova, cha-
gueni leo yule mtakayemtu-
mikia,[l] iwe ni miungu amba-
yo mababu zenu waliabudu
ng’ambo ya Mto*[m] au miungu
ya Waamori mnaoishi katika
nchi yao.[n] Lakini mimi na fa-
milia# yangu, tutamtumikia
Yehova.”
**16** Ndipo watu wakajibu
hivi: “Hatuwezi kamwe kuwa-
zia kumwacha Yehova na
kuabudu miungu mingine.
**17** Yehova Mungu wetu ndiye
aliyetutoa sisi na mababu zetu

**SURA YA 24**
- a Yos 24:15
- b Mwa 12:1, Ne 9:7, Mdo 7:2
- c Mwa 15:1, 5
- d Mwa 21:3
- e Mwa 25:26
- f Mwa 36:8, Kum 2:5
- g Mwa 46:2, 3
- h Kut 3:10
- i Kut 11:1
- j Kut 12:37
- k Kut 14:9
- l Kut 14:10
- m Kut 14:20, 27, Zb 106:11
- n Kut 3:20, Kum 4:34
- o Hes 14:34
- p Hes 21:23
- q Ne 9:22
- r Hes 22:2, 5, Kum 23:3, 4
- s Hes 22:12

**Safu ya 2**
- a Hes 23:11, 25, Hes 24:10
- b Hes 31:7, 49
- c Yos 3:17
- d Yos 5:10
- e Yos 11:16, Yos 21:44, Ebr 11:30
- f Kut 23:28, Yos 2:9, 10
- g Zb 44:3
- h Yos 11:14
- i Kum 6:10, 11, Kum 8:7, 8
- j Mwa 17:1, Kum 10:12, Kum 18:13, 1Sa 12:24
- k Law 17:7, Eze 23:8
- l Kum 30:19, 20, 1Fa 18:21
- m Yos 24:2
- n Kut 23:32, Kum 7:25, Amu 6:10, Amu 10:6

**24:2, 3, 14, 15** *Yaani, Mto Efrati. **24:3** #Tnn., “mbegu yake.” **24:6** *Au “Bahari ya Shamu.” **24:7** *Tnn., “siku nyingi.” **24:8** *Yaani, upande wa mashariki wa.

**24:11** *Au labda, “wamiliki wa mashamba.” **24:12** *Au labda, “waogope; watishike.” **24:14** #Au “bila lawama.” △Au “ukweli.” **24:15** #Au “nyumba.”

katika nchi ya Misri,[a] katika
nyumba ya utumwa,[b] na ku-
fanya miujiza mikubwa mbe-
le ya macho yetu[c] na kutuli-
nda katika safari yetu yote
na miongoni mwa watu wote
ambao tulipita katikati yao.[d]
**18** Yehova aliyafukuza matai-
fa yote, kutia ndani Waamori,
walioishi katika nchi hii kabla
yetu. Kwa hiyo, sisi pia tuta-
mtumikia Yehova, kwa sababu
yeye ni Mungu wetu."

**19** Kisha Yoshua akawaa-
mbia watu, "Hamwezi ku-
mtumikia Yehova, kwa maa-
na yeye ni Mungu mtakatifu;[e]
ni Mungu anayetaka watu wa-
mwabudu yeye peke yake.[f]
Hatawasamehe uasi wenu na
dhambi zenu.[g] **20** Mkimwa-
cha Yehova na kuabudu miu-
ngu ya kigeni, yeye pia ata-
waacha na kuwaangamiza
hata ingawa amewatendea
mema."[h]

**21** Lakini watu wakamwa-
mbia hivi Yoshua: "Hapa-
na, tutamtumikia Yehova!"[i]
**22** Basi Yoshua akawaambia,
"Ninyi ni mashahidi dhidi
yenu wenyewe kwamba mme-
chagua kwa hiari yenu kumtu-
mikia Yehova."[j] Nao wakajibu,
"Sisi ni mashahidi."

**23** "Basi, ondoeni miungu
ya kigeni iliyo kati yenu, mwe-
lekeze mioyo yenu kwa Ye-
hova Mungu wa Israeli."
**24** Watu wakamwambia Yo-
shua, "Tutamtumikia Yehova
Mungu wetu, nasi tutaitii sau-
ti yake!"

**25** Kwa hiyo Yoshua aka-
fanya agano na Waisraeli
siku hiyo, akawapa maagi-
zo na sheria huko Shekemu.
**26** Kisha Yoshua akaandika
maneno hayo katika kitabu
cha Sheria[a] ya Mungu, aka-
chukua jiwe kubwa[b] na kuli-
weka chini ya mti mkubwa ka-
ndo ya mahali patakatifu pa
Yehova.

**27** Ndipo Yoshua akawaa-
mbia watu wote, "Tazameni!
Jiwe hili litakuwa ushahidi
dhidi yetu,[c] kwa sababu lime-
sikia maneno yote ambayo Ye-
hova ametuambia, nalo lita-
kuwa ushahidi dhidi yenu, ili
msimkane Mungu wenu."
**28** Basi Yoshua akawaruhu-
su watu waende zao, nao wa-
kaenda kila mtu kwenye urithi
wake.[d]

**29** Baada ya mambo hayo,
Yoshua mwana wa Nuni, mtu-
mishi wa Yehova, akafa akiwa
na umri wa miaka 110.[e]
**30** Basi wakamzika kwenye
eneo lake la urithi kule
Timnath-sera,[f] katika eneo le-
nye milima la Efraimu, upa-
nde wa kaskazini wa Mlima
Gaashi. **31** Waisraeli walie-
ndelea kumtumikia Yehova
siku zote za Yoshua na siku-
zote za wazee walioendelea
kuishi baada ya Yoshua
kufa ambao walikuwa wameo-
na mambo yote makuu amba-
yo Yehova aliwatendea Wais-
raeli.[g]

**32** Na mifupa ya Yosefu,[h]
ambayo Waisraeli walikuwa
wameleta kutoka Misri, wa-
kaizika huko Shekemu katika
shamba ambalo Yakobo alinu-
nua kwa vipande 100 vya fe-
dha[i] kutoka kwa wana wa Ha-
mori,[j] baba ya Shekemu; nalo
likawa urithi wa wana wa Yo-
sefu.[k]

**33** Pia, Eleazari mwana wa
Haruni akafa.[l] Wakamzika ka-
tika Kilima cha Finehasi
mwanawe,[m] alichopewa katika
eneo lenye milima la Efraimu.

SURA YA 24
a Kut 19:4; Kum 32:12
b Kum 6:12
c Kut 14:31; Kum 4:34; Kum 29:2
d Kut 23:23
e Law 19:2; Zb 99:5; Isa 6:3; 1Pe 1:15
f Kut 20:5; Kut 34:14; Hes 25:11; Mt 4:10
g Kut 23:20, 21; Hes 14:35
h Kum 28:15, 20; Yos 23:16; 2Nya 15:2; Isa 63:10; Yer 17:13
i Kut 19:8
j Kum 26:17; Yos 24:15

Safu ya 2
a Kum 31:26
b Mwa 31:45
c Mwa 31:48
d Amu 2:6
e Amu 2:8, 9
f Yos 19:49, 50
g Kum 31:12, 13; Amu 2:7
h Mwa 50:25; Kut 13:19; Ebr 11:22
i Mwa 33:18, 19
j Mdo 7:15, 16
k Yos 20:7
l Hes 3:4; Hes 20:26
m Kut 6:25; Amu 20:28

# WAAMUZI

YALIYOMO

**1** Baada ya kifo cha Yoshua,[a]
Waisraeli* walimuuliza Ye-
hova,[b] “Ni nani kati yetu ata-
kayeenda kwanza kupiga-
na na Wakanaani?” **2** Yehova
akawajibu, “Kabila la Yuda li-
taenda kwanza kupigana nao.[c]
Tazama! Ninaitia nchi hiyo
mikononi mwao.”* **3** Ndipo
watu wa kabila la Yuda waka-
waambia ndugu zao wa kabila
la Simeoni, “Twendeni pamo-
ja katika eneo tulilopewa*[d] tu-
kapigane na Wakanaani. Nasi
tutaenda nanyi katika eneo
mlilopewa.” Basi watu wa ka-
bila la Simeoni wakaenda pa-
moja nao.
**4** Watu wa kabila la Yuda
walipoenda, Yehova akawa-
tia Wakanaani na Waperizi mi-
kononi mwao,[e] wakawashinda
watu 10,000 huko Bezeki.
**5** Wakamkuta Adoni-bezeki
huko Bezeki, wakapigana
naye na kuwashinda Wakanaa-
ni[f] na Waperizi.[g] **6** Adoni-
bezeki akakimbia, wakamki-
mbiza na kumshika, waka-
mkata vidole gumba vya mi-
kono na vya miguu. **7** Kisha
Adoni-bezeki akasema, “Kuna
wafalme 70 waliokatwa vidole
gumba vya mikono na vya mi-
guu wanaookota chakula chi-
ni ya meza yangu. Mungu ame-
nilipa kulingana na matendo
yangu.” Baadaye wakampele-
ka Yerusalemu,[a] akafia huko.
**8** Kisha watu wa Yuda wa-
kashambulia jiji la Yerusale-
mu[b] na kuliteka; wakawaua
wakaaji wake kwa upanga na
kuliteketeza jiji. **9** Baadaye
watu wa Yuda wakaenda kupi-
gana na Wakanaani waliokaa
katika eneo lenye milima na
waliokaa Negebu na Shefe-
la.[c] **10** Basi watu wa kabila
la Yuda wakawashambulia Wa-
kanaani waliokaa Hebroni (za-
mani Hebroni liliitwa Kiriath-
arba), nao wakamuua She-
shai, Ahimani, na Talmai.[d]
**11** Kisha wakawashambulia
wakaaji wa Debiri.[e] (Hapo
awali Debiri liliitwa Kiriath-
seferi.)[f] **12** Ndipo Kalebu[g]
akasema, “Yeyote atakayesha-
mbulia na kuteka jiji la
Kiriath-seferi, nitampa binti
yangu Aksa awe mke wake.”[h]
**13** Othnieli[i] mwana wa Kena-
si,[j] ndugu mdogo wa Kalebu,
akaliteka. Kwa hiyo akampa
Aksa binti yake awe mke wake.
**14** Mwanamke huyo alipoku-
wa akienda nyumbani kwake,
akamsihi mume wake amwo-
mbe baba* yake shamba. Ki-
sha mwanamke huyo akashu-
ka kutoka juu ya punda wake.#

SURA YA 1
a Yos 24:29
b Hes 27:18, 21; Amu 20:18
c Mwa 49:8; Kum 33:7; 1Nya 5:2
d Yos 15:1; Yos 19:1, 9
e Kum 9:3
f Mwa 10:6; Kum 20:17
g Mwa 15:18-21; Kut 3:8; Amu 3:5; 1Fa 9:20, 21

Safu ya 2
a Yos 15:8, 12
b Yos 15:63; Amu 1:21
c Yos 11:16; Yos 15:20, 33
d Yos 11:21; Yos 15:13, 14
e Yos 10:38
f Yos 15:15
g Hes 13:3, 6; Hes 14:24; Kum 1:35, 36; Yos 14:13
h Yos 15:16-19
i Amu 3:9
j 1Nya 4:13

**1:1** *Tnn., “wana wa Israeli.” **1:2** *Au “Nimewapa nchi hiyo.” **1:3** *Tnn., “kura yangu.”

**1:14** *Yaani, baba ya Aksa. #Au labda, “akapiga makofi akiwa juu ya punda ili kumwita baba yake.”

Kalebu akamuuliza: “Unata-
ka nini?” **15** Akamwambia,
“Tafadhali nibariki, kwa maa-
na umenipa shamba upande
wa kusini;* nipe pia Guloth-
maimu.”# Basi Kalebu akampa
Gulothi ya Juu na Gulothi ya
Chini.

**16** Na wazao wa Mkeni,[a]
baba mkwe wa Musa,[b] walito-
ka katika lile jiji la mite-
nde[c] pamoja na watu wa
Yuda na kwenda katika nyi-
ka ya Yuda, upande wa kusini
wa Aradi.[d] Wakakaa huko pa-
moja na wenyeji.[e] **17** Lakini
watu wa kabila la Yuda waka-
songa mbele pamoja na ndu-
gu zao wa kabila la Simeo-
ni, wakawashambulia Waka-
naani waliokaa Sefathi na ku-
liangamiza jiji hilo.[f] Kwa hiyo
wakaliita Horma.*[g] **18** Kisha
watu wa kabila la Yuda wa-
kateka Gaza[h] na eneo lake,
Ashkeloni[i] na eneo lake, na
Ekroni[j] na eneo lake. **19** Ye-
hova alikuwa pamoja na watu
wa kabila la Yuda, nao waka-
miliki eneo lenye milima, la-
kini hawakuweza kuwafuku-
za wakaaji wa bondeni,* kwa
sababu walikuwa na magari
ya vita yenye miundu ya chu-
ma.#[k] **20** Wakampa Kalebu
jiji la Hebroni, kama Musa ali-
vyoahidi,[l] naye akawafukuza
kutoka humo wale wana wata-
tu wa Anaki.[m]

**21** Lakini Wabenjamini ha-
wakuwafukuza Wayebusi wa-
liokaa Yerusalemu, kwa hiyo
Wayebusi wanakaa na Wa-
benjamini jijini Yerusalemu
mpaka leo.[n]

**22** Wakati huo, watu wa
nyumba ya Yosefu[a] waka-
shambulia Betheli, na Yeho-
va alikuwa pamoja nao.[b]
**23** Na nyumba ya Yosefu ika-
tuma watu wakapeleleze jiji la
Betheli (zamani liliitwa Luzi),[c]
**24** na wapelelezi hao waka-
mwona mtu akitoka jijini. Wa-
kamwambia, “Tafadhali tuo-
nyeshe njia ya kuingia jijini,
nasi tutakutendea kwa fadhi-
li.”* **25** Basi akawaonyesha
njia ya kuingia jijini, kisha wa-
kawaua watu wote kwa upa-
nga, lakini wakamwacha huru
mtu huyo na familia yake.[d]
**26** Naye akaenda katika nchi
ya Wahiti, akajenga jiji na ku-
liita Luzi. Hilo ndilo jina la jiji
hilo mpaka leo.

**27** Watu wa kabila la Mana-
se hawakumiliki Beth-sheani
na miji yake,* Taanaki[e] na miji
yake, Dori na miji yake,
Ibleamu na miji yake, na Me-
gido na miji yake.[f] Wakanaani
hawakukubali kutoka katika
nchi hiyo. **28** Waisraeli wali-
popata nguvu, waliwatumiki-
sha Wakanaani,[g] lakini hawa-
kuwafukuza wote.[h]

**29** Wala Waefraimu hawa-
kuwafukuza Wakanaani walio-
kaa Gezeri. Wakanaani walie-
ndelea kukaa kati yao huko
Gezeri.[i]

**30** Watu wa kabila la Zabu-
loni hawakuwafukuza wakaaji
wa Kitroni na wakaaji wa Na-
haloli.[j] Wakanaani waliende-
lea kukaa kati yao na kufanya
kazi za kulazimishwa.[k]

**31** Waasheri hawakuwafu-
kuza wakaaji wa Ako, Sidoni,[l]
Alabu, Akzibu,[m] Helba, Afiki,[n]
na Rehobu.[o] **32** Basi Waa-
sheri wakaendelea kukaa kati

---

**1:15** *Au “ eneo la Negebu.” #Yaani, “Chemchemi za (Mabakuli ya) Maji.” **1:17** *Maana yake “Maangamizi.” **1:19** *Au “nchi tambarare ya chini.” #Tnn., “magari ya chuma.”

**1:24** *Tnn., “tutakuonyesha upendo mshikamanifu.” **1:27** *Au “miji jirani.”

---

**SURA YA 1**

*a* Hes 24:21; Amu 4:11
*b* Kut 3:1; Kut 4:18; Kut 18:1; Hes 10:29
*c* Kum 34:3; Amu 3:13
*d* Hes 21:1
*e* Hes 10:29-32
*f* Law 27:29; Kum 20:16
*g* Yos 19:1, 4
*h* Mwa 10:19; Yos 11:22
*i* Amu 14:19
*j* Yos 13:1-3; Yos 15:20, 45
*k* Kum 20:1; Yos 17:16
*l* Hes 14:24; Yos 14:9
*m* Hes 13:22
*n* Yos 15:63; 2Sa 5:6

**Safu ya 2**

*a* Yos 14:4
*b* Mwa 49:22, 24; Yos 16:1; Zb 44:3
*c* Mwa 35:6
*d* Yos 6:25; 1Sa 15:6
*e* Yos 21:8, 25; Amu 5:19
*f* Yos 17:11, 12
*g* Mwa 9:25; 1Fa 9:20, 21
*h* Hes 33:55; Kum 7:2; Kum 20:16; Yos 17:13
*i* Yos 16:10; 1Fa 9:16
*j* Yos 19:15, 16
*k* Kum 20:17; Amu 2:2
*l* Yos 11:8; Yos 19:28, 31
*m* Yos 19:29, 31
*n* Yos 19:30, 31
*o* Yos 21:8, 31

ya Wakanaani waliokaa katika
nchi hiyo, kwa sababu hawa-
kuwafukuza.
**33** Watu wa kabila la Nafta-
li hawakuwafukuza wakaaji
wa Beth-shemeshi na Beth-
anathi,[a] lakini waliendelea ku-
kaa kati ya Wakanaani.[b] Waka-
watumikisha wakaaji wa Beth-
shemeshi na wa Beth-anathi.
**34** Waamori waliwazuia
watu wa kabila la Dani wasi-
shuke bondeni,* hivyo waka-
baki milimani.[c] **35** Kwa hiyo
Waamori hawakukubali kuto-
ka kwenye Mlima Heresi, na
Aiyaloni,[d] na Shaalbimu.[e] La-
kini watu wa nyumba ya Yo-
sefu walipopata nguvu zaidi,
waliwatumikisha. **36** Eneo
la Waamori lilianzia kwenye
mwinuko wa Akrabimu,[f] kua-
nzia Sela kwenda milimani.

**2** Kisha malaika wa Yehova[g]
akatoka Gilgali[h] na kwe-
nda Bokimu na kusema:
"Niliwatoa Misri na kuwale-
ta katika nchi ambayo nilia-
pa kwamba ningewapa maba-
bu zenu.[i] Pia nikasema, 'Si-
tavunja kamwe agano langu
pamoja nanyi.[j] **2** Nanyi msi-
fanye agano na wakaaji wa
nchi hii,[k] bomoeni madhaba-
hu zao.'[l] Lakini hamkutii sau-
ti yangu.[m] Kwa nini hamku-
tii? **3** Ndiyo maana nilisema,
'Sitawafukuza kutoka mbele
yenu,[n] nao watakuwa mtego
kwenu,[o] nanyi mtashawishiwa
kuifuata miungu yao.'"[p]
**4** Malaika wa Yehova alipo-
waambia Waisraeli wote ma-
neno hayo, watu wakaanza ku-
lia kwa sauti kubwa. **5** Kwa
hiyo wakapaita mahali hapo
Bokimu,* nao wakamtolea Ye-
hova dhabihu hapo.
**6** Yoshua alipowaruhusu
watu waende zao, kila Mwi-
sraeli aliendа kwenye eneo
lake la urithi ili kuimiliki
nchi.[a] **7** Na watu wakaende-
lea kumtumikia Yehova siku-
zote za Yoshua na sikuzote
za wazee walioendelea kuishi
baada ya Yoshua kufa ambao
walikuwa wameona mambo
yote makuu ambayo Yehova
aliwatendea Waisraeli.[b] **8** Ki-
sha Yoshua mwana wa Nuni,
mtumishi wa Yehova, aka-
fa akiwa na umri wa miaka
110.[c] **9** Basi wakamzika kwe-
nye eneo lake la urithi kule
Timnath-heresi[d] katika eneo
lenye milima la Efraimu, upa-
nde wa kaskazini wa Mlima
Gaashi.[e] **10** Na watu wote
wa kizazi hicho wakafa na ku-
zikwa kama walivyozikwa ma-
babu zao,* na kizazi kingine
kikatokea ambacho hakiku-
mjua Yehova wala mambo ali-
yowafanyia Waisraeli.
**11** Na Waisraeli wakate-
nda maovu machoni pa Ye-
hova, wakaabudu* Mabaali.[f]
**12** Basi wakamwacha Yeho-
va, Mungu wa baba zao, ali-
yewatoa katika nchi ya Misri.[g]
Nao wakafuata miungu mingi-
ne, miungu ya watu waliowa-
zunguka,[h] wakaiinamia, na hi-
vyo wakamkasirisha Yeho-
va.[i] **13** Wakamwacha Yehova
na kuabudu Baali na sana-
mu za Ashtorethi.[j] **14** Ndi-
po hasira ya Yehova ika-
waka dhidi ya Waisraeli, aka-
watia mikononi mwa wapora-
ji, nao wakapora mali zao.[k]
Akawatia* mikononi mwa
maadui waliowazunguka[l] wala

SURA YA 1
a Yos 19:38, 39
b Kum 7:2
c Yos 19:47; Amu 18:1
d Yos 10:12
e Yos 19:42, 48
f Hes 34:2, 4; Yos 15:3, 12

SURA YA 2
g Kut 23:20, 23; Yos 5:13, 14
h Yos 5:8, 9
i Mwa 12:7; Mwa 26:3
j Mwa 17:1, 7; Law 26:42
k Kut 23:32; Kum 7:2; 2Ko 6:14
l Kut 34:13; Hes 33:52
m Amu 1:28
n Amu 2:20-23
o Hes 33:55; Yos 23:12, 13
p Kut 23:33; Kum 7:16; 1Fa 11:2

Safu ya 2
a Yos 24:28
b Yos 23:3; Yos 24:31
c Yos 24:29
d Yos 19:49, 50
e Yos 24:30
f Amu 3:7; Amu 10:6; 1Fa 18:17, 18
g Kum 31:16
h Kum 6:14
i Kut 20:5
j Amu 3:7; Amu 10:6; 1Fa 11:5
k Amu 3:8; 2Fa 17:20; Zb 106:40, 41
l Amu 4:2

**1:34** *Au "nchi tambarare ya chini."
**2:5** *Maana yake "Wanaolia."

**2:10** *Tnn., "wakakusanywa kwa mababu zao." Huu ni msemo wa kishairi unaorejelea kifo. **2:11** *Au "wakatumikia."
**2:14** *Tnn., "Akawauza."

hawakuweza tena kuwashinda
maadui wao.[a] **15** Popote wa-
lipoenda, mkono wa Yehova
uliwapinga na kuwaletea msi-
ba,[b] kama Yehova alivyokuwa
amesema na kama Yehova ali-
vyokuwa amewaapia,[c] nao wa-
kateseka sana.[d] **16** Basi Ye-
hova alikuwa akiwapa waamu-
zi ambao waliwaokoa kutoka
mikononi mwa waporaji.[e]

**17** Lakini walikataa kuwasi-
kiliza hata waamuzi hao, nao
walifanya ukahaba na miungu
mingine na kuiinamia. Walia-
cha haraka njia ambayo maba-
bu zao walifuata, ambao wali-
tii amri za Yehova.[f] Walikataa
kutii. **18** Wakati wowote Ye-
hova alipowapa waamuzi,[g] Ye-
hova alikuwa pamoja na mwa-
muzi huyo, akawaokoa kuto-
ka mikononi mwa maadui wao
sikuzote za mwamuzi huyo;
kwa maana Yehova aliwahu-
rumia*[h] kwa sababu ya kilio
chao cha uchungu kilichosa-
babishwa na wale waliowaka-
ndamiza[i] na wale waliowatesa.

**19** Hata hivyo mwamuzi
huyo alipokufa, walitenda
tena mambo maovu zaidi ku-
liko baba zao kwa kuifuata
miungu mingine, kuiabudu na
kuiinamia.[j] Hawakuacha ma-
zoea yao na tabia yao ya ukai-
di. **20** Mwishowe hasira ya
Yehova ikawaka dhidi ya Wa-
israeli,[k] akasema, “Kwa saba-
bu taifa hili limevunja agano
langu[l] nililofanya na mababu
zao, na halijanitii,[m] **21** basi
mimi sitafukuza kutoka mbe-
le yao taifa hata moja amba-
lo Yoshua aliacha alipokufa.[n]
**22** Nitafanya hivyo ili kuwa-
jaribu Waisraeli nione kama
wataishika njia yangu mimi,
Yehova,[a] na kutembea katika
njia hiyo kama baba zao wa-
livyofanya.” **23** Kwa hiyo Ye-
hova akaruhusu mataifa hayo
yabaki. Hakuyafukuza hara-
ka, wala hakuyatia mikononi
mwa Yoshua.

**3** Haya ndiyo mataifa amba-
yo Yehova aliyaruhusu ya-
baki ili yawajaribu Waisrae-
li wote ambao hawakuwa wa-
mepigana vita vyovyote ka-
tika nchi ya Kanaani[b]
**2** (kusudi vizazi vilivyofua-
ta vya Waisraeli, yaani, wale
ambao hawakuwa wameona
vita wafunzwe vita): **3** wa-
tawala watano wa Wafili-
sti,[c] Wakanaani wote, Wasido-
ni,[d] na Wahivi[e] waliokaa
katika Mlima Lebanoni[f] kuto-
ka Mlima Baal-hermoni mpaka
Lebo-hamathi.*[g] **4** Nao wali-
tumiwa kuwajaribu Waisraeli
ili kuona kama watatii amri
ambazo Yehova aliwapa baba
zao kupitia Musa.[h] **5** Kwa
hiyo, Waisraeli waliishi mio-
ngoni mwa Wakanaani,[i] Wahi-
ti, Waamori, Waperizi, Wahi-
vi, na Wayebusi. **6** Waisraeli
walioa mabinti kutoka matai-
fa hayo, na kuruhusu mabi-
nti wao waolewe na wana wao,
nao wakaanza kuabudu miu-
ngu yao.[j]

**7** Basi Waisraeli wakatenda
maovu machoni pa Yeho-
va, wakamsahau Yehova Mu-
ngu wao, na kuabudu Mabaali[k]
na miti mitakatifu.*[l] **8** Ndi-
po hasira ya Yehova ikawaka
dhidi ya Waisraeli, naye aka-
watia* mikononi mwa Kushan-
rishathaimu mfalme wa Meso-
potamia.# Na Waisraeli waka-

---

**2:18** *Au “alighairi.”

**3:3** *Au “njia ya kuingia Hamathi.” **3:7** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **3:8** *Tnn., “akawauza.” #Tnn., “Aram-naharaimu.”

---

SURA YA 2
*a* Law 26:17, 37; Kum 28:15, 25
*b* Kum 28:15
*c* Kum 4:25, 26
*d* Amu 10:9
*e* Amu 3:9; 1Sa 12:11; Ne 9:27; Zb 106:43
*f* Amu 2:7
*g* Amu 3:9
*h* Kum 32:36; Zb 106:45
*i* Amu 4:3
*j* Amu 4:1; Amu 8:33
*k* Kum 7:4; Amu 10:7; Zb 106:40
*l* Kut 24:3, 8; Kut 34:27; Kum 29:1; Yos 23:16
*m* Law 26:14, 17
*n* Yos 13:1, 2

Safu ya 2
*a* Hes 33:55; Kum 8:2; Yos 23:12, 13; Amu 3:4

SURA YA 3
*b* Kum 8:2; Amu 2:10
*c* Amu 1:18, 19
*d* Yos 13:1, 4; Amu 1:31
*e* Yos 9:1, 2
*f* Yos 13:1, 6
*g* Hes 34:2, 8; Yos 13:1, 5
*h* Kut 23:33; Amu 2:21, 22
*i* Amu 1:29; Zb 106:34
*j* Kut 34:15, 16; Hes 25:1, 2; Kum 7:3, 4; 1Fa 11:1, 4
*k* Kum 31:16; Amu 2:11; Amu 10:6
*l* Kut 34:13; Kum 12:3; Kum 16:21

mtumikia Kushan-rishathaimu
kwa miaka minane. **9** Wais-
raeli walipomlilia Yehova awa-
saidie,[a] Yehova aliwapa mwo-
kozi ili awaokoe,[b] Othnieli[c]
mwana wa Kenasi, ndugu mdo-
go wa Kalebu. **10** Roho ya
Yehova ikamjia,[d] akawa mwa-
muzi wa Israeli. Alipoenda vi-
tani, Yehova alimtia Kushan-
rishathaimu mfalme wa Me-
sopotamia* mikononi mwake,
naye akamshinda Kushan-
rishathaimu. **11** Baada ya
hapo nchi ikawa na amani*
kwa miaka 40. Kisha Othnieli
mwana wa Kenasi akafa.

**12** Waisraeli wakaanza tena
kutenda maovu machoni pa
Yehova.[e] Basi Yehova akamru-
husu Egloni mfalme wa Moa-
bu[f] awashinde Waisraeli, kwa
sababu walitenda maovu ma-
choni pa Yehova. **13** Isitoshe
Egloni akawakusanya Waamo-
ni[g] na Waamaleki.[h] Nao wa-
kawashambulia Waisraeli na
kuliteka jiji la mitende.[i]
**14** Na Waisraeli wakamtumi-
kia Egloni mfalme wa Moabu
kwa miaka 18.[j] **15** Ndipo Wa-
israeli wakamlilia Yehova
awasaidie.[k] Basi Yehova aka-
wapa mwokozi,[l] Ehudi[m] mwa-
na wa Gera, Mbenjamini[n] ali-
yetumia mkono wa kushoto.[o]
Baada ya muda Waisraeli wa-
kamtuma Ehudi apeleke ushu-
ru kwa Egloni mfalme wa
Moabu. **16** Ehudi akatenge-
neza upanga wenye makali pa-
nde mbili uliokuwa na urefu
wa mkono mmoja,* akaufu-
nga kiunoni ndani ya vazi lake
upande wa kulia. **17** Kisha
akampelekea Egloni mfalme
wa Moabu ushuru huo. Egloni
alikuwa mnene sana.

**18** Baada ya Ehudi kutoa
ule ushuru, akaondoka pamo-
ja na watu waliokuwa wameu-
beba. **19** Lakini walipofi-
ka kwenye sanamu za mawe*
huko Gilgali,[a] akarudi kwa
mfalme na kumwambia: “Nina
ujumbe wako wa siri, Ee mfal-
me.” Basi mfalme akasema,
“Ondokeni!” Ndipo watumi-
shi wake wote wakaondoka.
**20** Naye Ehudi akamkaribia
alipokuwa ameketi peke yake
darini katika chumba chake
chenye baridi. Kisha Ehudi
akasema, “Nina ujumbe wako
kutoka kwa Mungu.” Kwa hiyo
akasimama kutoka katika kiti
chake cha ufalme. **21** Ndi-
po Ehudi akauchomoa upa-
nga kwa mkono wake wa ku-
shoto kutoka upande wa ku-
lia wa kiuno chake na ku-
mchoma mfalme tumboni.
**22** Upanga ukazama tumboni
mwake pamoja na mpini wake,
na mafuta yakaufunika upa-
nga huo kwa sababu hakuu-
chomoa, na kinyesi kikatoka.
**23** Naye Ehudi akatoka nje
kupitia barazani,* akafunga
kwa ufunguo milango ya chu-
mba cha darini. **24** Baada ya
Ehudi kuondoka, watumishi
wa mfalme walirudi na kuona
milango ya chumba cha dari-
ni ikiwa imefungwa kwa ufu-
nguo. Kwa hiyo wakasema,
“Labda ameenda msalani kati-
ka chumba chake cha ndani.”
**25** Waliendelea kungoja kwa
muda mrefu mpaka wakaai-
bika, lakini walipoona kwa-
mba hafungui milango ya chu-
mba cha darini, wakachukua

SURA YA 3
*a* Kum 4:30; Amu 10:10, 15
*b* Amu 2:16, 18; Amu 3:15
*c* 1Nya 4:13
*d* Hes 11:16, 17; Amu 6:34; Amu 11:29; Amu 14:5, 6; Amu 15:14; 1Sa 11:6; 1Sa 16:13; 2Nya 15:1
*e* Amu 2:19
*f* Mwa 19:36, 37
*g* Mwa 19:36, 38; Amu 11:4, 5
*h* Kut 17:8; Amu 6:3
*i* Kum 34:3
*j* Kum 28:48
*k* Zb 78:34
*l* Amu 3:9
*m* Amu 4:1
*n* Mwa 49:27
*o* Amu 20:15, 16

Safu ya 2
*a* Yos 4:19; Yos 5:8, 9

**3:10** *Tnn., “Aramu.” **3:11** *Tnn., “ikapumzika.” **3:16** *Huenda ni mkono mfupi wenye urefu wa sentimita 38 hivi (inchi 15). Angalia Nyongeza B14.

**3:19** *Au labda, “machimbo ya mawe.” **3:23** *Au labda, “sehemu ya kuingizia hewa.”

ufunguo na kuifungua, wakamwona bwana wao ameanguka sakafuni akiwa amekufa!

**26** Ehudi akatoroka walipokuwa wanangoja, naye akapita karibu na sanamu za mawe,*[a] akafika salama salimini kule Seira. **27** Alipofika huko, akapiga pembe*[b] katika eneo lenye milima la Efraimu;[c] na Waisraeli wakashuka pamoja naye kutoka milimani, yeye akiwa mbele yao. **28** Ndipo akawaambia, “Nifuateni, kwa sababu Yehova amewatia maadui wenu, Wamoabu, mikononi mwenu.” Nao wakamfuata, wakateka vivuko vya Yordani ili kuwazuia Wamoabu wasikimbie, na hawakumruhusu mtu yeyote avuke. **29** Wakati huo waliwaua Wamoabu wapatao 10,000,[d] na wote walikuwa wanaume wenye nguvu na mashujaa; hakuna hata mmoja wao aliyeponyoka.[e] **30** Basi siku hiyo Waisraeli wakawashinda Wamoabu; na nchi ikawa na amani* kwa miaka 80.[f]

**31** Baada ya Ehudi, akaja Shamgari[g] mwana wa Anathi, aliyewaua wanaume 600 Wafilisti[h] kwa mchokoo wa ng’ombe;[i] yeye pia aliwaokoa Waisraeli.

**4** Baada ya Ehudi kufa, Waisraeli wakaanza tena kutenda maovu machoni pa Yehova.[j] **2** Kwa hiyo Yehova akawatia mikononi mwa* Yabini mfalme wa Kanaani,[k] aliyetawala Hasori. Mkuu wa jeshi lake aliitwa Sisera, naye aliishi Haroshethi[l] ya mataifa.# **3** Waisraeli wakamlilia Yehova[m] kwa sababu Yabini alikuwa na magari 900 ya vita yenye miundu ya chuma,*[a] na kwa miaka 20 aliwakandamiza sana Waisraeli.[b]

**4** Basi Debora, nabii wa kike,[c] mke wa Lapidothi, ndiye aliyekuwa mwamuzi wa Israeli wakati huo. **5** Naye alizoea kuketi chini ya mtende wa Debora uliokuwa kati ya Rama[d] na Betheli[e] katika eneo lenye milima la Efraimu; Waisraeli walikuwa wakienda kwake ili kupata maamuzi. **6** Akatuma mjumbe amwite Baraka[f] mwana wa Abinoamu kutoka Kedesh-naftali,[g] akamwambia, “Yehova Mungu wa Israeli anakuamuru hivi: ‘Nenda* katika Mlima Tabori ukiwa na wanaume 10,000 kutoka kabila la Naftali na la Zabuloni. **7** Nitakuletea Sisera, mkuu wa jeshi la Yabini na magari yake ya vita na majeshi yake kwenye kijito cha* Kishoni,[h] nami nitamtia mikononi mwako.’”[i]

**8** Ndipo Baraka akamwambia, “Ukienda pamoja nami, nitaenda, lakini usipoenda pamoja nami, sitaenda.” **9** Basi Debora akamwambia, “Hakika nitaenda pamoja nawe. Hata hivyo, hutapata sifa katika vita hivyo, kwa kuwa Yehova atamtia Sisera mikononi mwa mwanamke.”[j] Ndipo Debora akaenda pamoja na Baraka mpaka Kedeshi.[k] **10** Baraka akawaita watu wa kabila la Zabuloni na Naftali[l] waje Kedeshi, na wanaume 10,000 wakamfuata. Debora pia akamfuata.

**11** Lakini Heberi Mkeni alikuwa amejitenga na Wakeni,[m]

---

3:26 *Au labda, “kwenye machimbo.” 3:27 *Au “tarumbeta.” 3:30 *Tnn., “ikapumzika.” 4:2 *Tnn., “akawauza kwa.” #Au “Harosheth-ha-goimu.”

4:3 *Tnn., “magari 900 ya chuma.” 4:6 *Au “Wapange wanaume wako kwa ajili ya vita.” 4:7 *Au “korongo kavu la.”

---

SURA YA 3
a Amu 3:19
b Amu 6:34; 1Sa 13:3
c Amu 7:24
d Kum 28:7
e Law 26:7, 8
f Amu 3:11
g Amu 5:6
h Yos 13:1, 2
i Amu 15:3, 15; 1Sa 17:47, 50

SURA YA 4
j Amu 2:19
k Amu 2:14; Amu 3:8; Amu 10:7
l Amu 4:16
m Amu 2:18; Amu 3:9; Zb 107:19

Safu ya 2
a Yos 17:16; Amu 1:19
b Kum 28:48
c Kut 15:20; 2Fa 22:14; Lu 2:36; Mdo 21:8, 9
d Yos 18:21, 25
e Mwa 28:17, 19
f Ebr 11:32
g Yos 21:32
h 1Fa 18:40; Zb 83:9
i Kum 20:1
j Amu 4:21, 22; Amu 5:24, 26
k Yos 20:7, 9; Yos 21:32
l Amu 5:18
m Hes 24:21; Amu 1:16; 1Sa 15:6

waliokuwa wazao wa Hobabu,
baba mkwe wa Musa,[a] naye
alipiga hema lake karibu na
mti mkubwa uliokuwa Saana-
nimu, kule Kedeshi.
**12** Wakamwambia Sisera
kwamba Baraka mwana wa
Abinoamu amepanda kwe-
nda kwenye Mlima Tabori.[b]
**13** Mara moja Sisera akaku-
sanya magari yake yote ya vita
—magari 900 yenye miu-
ndu ya chuma*—na wanaje-
shi wote walioandamana naye
kutoka Haroshethi ya ma-
taifa na kwenda kwenye ki-
jito cha# Kishoni.[c] **14** Ndipo
Debora akamwambia Baraka:
“Inuka! Kwa maana hii ndiyo
siku ambayo Yehova atamtia
Sisera mikononi mwako. Yeho-
va anakutangulia.” Na Baraka
akashuka Mlima Tabori aki-
fuatwa na wanaume 10,000.
**15** Kisha Yehova akamvuru-
ga[d] Sisera na magari yake
yote ya vita na jeshi lake lote
na kuwaangamiza kwa upa-
nga wa Baraka. Ndipo Sise-
ra akatoka katika gari lake na
kukimbia kwa miguu. **16** Ba-
raka akayafuatia yale magari
ya vita na lile jeshi mpaka Ha-
roshethi ya mataifa. Jeshi
lote la Sisera likaangamizwa
kwa upanga; hakubaki hata
mtu mmoja.[e]
**17** Lakini Sisera akakimbia
kwa miguu mpaka kwenye
hema la Yaeli[f] mke wa Hebe-
ri Mkeni,[g] kwa maana kuliku-
wa na amani kati ya Yabini[h]
mfalme wa Hasori na nyumba
ya Heberi Mkeni. **18** Kisha
Yaeli akatoka nje kumpokea
Sisera, akamwambia, “Kari-
bu bwana wangu, karibu
ndani. Usiogope.” Basi akai-
ngia ndani ya hema lake, naye
Yaeli akamfunika kwa blanke-
ti. **19** Sisera akamwambia,
“Tafadhali, nipe maji kidogo
ya kunywa, kwa maana nina
kiu.” Basi Yaeli akafungua ki-
riba cha ngozi chenye mazi-
wa na kumpa anywe,[a] kisha
akamfunika tena. **20** Sisera
akamwambia, “Simama kwe-
nye mlango wa hema, na mtu
yeyote akija kukuuliza kama
kuna yeyote hemani, mwa-
mbie, ‘Hakuna!’”
**21** Lakini Yaeli mke wa He-
beri akachukua kigingi cha
hema na nyundo. Kisha Sise-
ra alipokuwa amelala usingizi
mzito kwa sababu ya uchovu,
Yaeli akaenda kimyakimya na
kukipigilia kile kigingi kichwa-
ni mwake,* nacho kikapenya
mpaka udongoni, akafa.[b]
**22** Baraka alipokuwa ana-
mtafuta Sisera, Yaeli akatoka
nje kumpokea, akamwambia,
“Njoo nikuonyeshe mtu una-
yemtafuta.” Baraka akamfua-
ta hemani, akamwona Sisera
akiwa amekufa, kigingi kiki-
wa kichwani mwake.
**23** Basi siku hiyo, Mungu
akamshinda Yabini mfalme wa
Kanaani mbele ya Waisraeli.[c]
**24** Na Waisraeli wakaendelea
kuwa na nguvu* na kumshinda
Yabini mfalme wa Kanaani,[d]
mpaka walipomwangamiza Ya-
bini mfalme wa Kanaani.[e]

**5** Siku hiyo Debora[f] pa-
moja na Baraka[g] mwa-
na wa Abinoamu wakaimba
wimbo huu:[h]

**2** “Kwa sababu ya nywele
ndefu* katika Israeli,

SURA YA 4
a Hes 10:29
b Amu 4:6
c Amu 5:20, 21
d Kut 14:24; Yos 10:10
e Law 26:7
f Amu 5:24
g Amu 4:11
h Amu 4:1, 2

Safu ya 2
a Amu 5:25
b Amu 4:9; Amu 5:26, 27
c Ebr 11:32, 33
d Mwa 9:25
e Kum 7:24

SURA YA 5
f Amu 4:4
g Amu 4:6; Ebr 11:32
h Kut 15:1; Zb 18:Uta

**4:13** *Tnn., “magari 900 ya chuma.” #Au “korongo kavu la.”

**4:21** *Yaani, pembeni mwa paji la uso kati ya jicho na sikio. **4:24** *Tnn., “mkono wa Waisraeli ukazidi kuwa na nguvu.” **5:2** *Au “mashujaa waliokuwa na nywele ndefu.”

Kwa sababu ya watu kujitolea,[a]
Msifuni Yehova!
3 Sikilizeni, enyi wafalme!
Tegeni sikio, enyi watawala!
Nitamwimbia Yehova.
Nitamwimbia sifa* Yehova,[b] Mungu wa Israeli.[c]
4 Yehova, ulipotoka Seiri,[d]
Ulipopiga mwendo kutoka eneo la Edomu,
Dunia ilitikisika, na mbingu zikamwaga maji,
Naam, mawingu yakamwaga maji.
5 Milima iliyeyuka* mbele za uso wa Yehova,[e]
Hata Sinai kutoka mbele za uso wa Yehova,[f] Mungu wa Israeli.[g]
6 Katika siku za Shamgari[h] mwana wa Anathi,
Katika siku za Yaeli,[i] barabara hazikuwa na watu;
Wasafiri walipita vichochoroni.
7 Wanavijiji katika Israeli walitoweka;
Walitoweka, mpaka mimi Debora[j] nilipotokea,
Mpaka nilipotokea kama mama katika Israeli.[k]
8 Walichagua miungu mipya;[l]
Kisha kukawa na vita malangoni.[m]
Hakukuwa na ngao, wala mkuki,
Kati ya wanaume 40,000 katika Israeli.
9 Moyo wangu uko pamoja na makamanda wa Israeli,[n]
Waliojitolea na kwenda pamoja na watu.[a]
Msifuni Yehova!
10 Ninyi mnaopanda juu ya punda wa hudhurungi,
Ninyi mnaoketi kwenye mazulia bora,
Nanyi mnaotembea barabarani,
Fikirieni mambo haya!
11 Sauti za wanaoteka maji zilisikika mahali pa kuteka maji;
Walisimulia matendo ya uadilifu ya Yehova,
Matendo ya uadilifu ya wanavijiji katika Israeli.
Kisha watu wa Yehova wakashuka malangoni.
12 Amka, amka, Ee Debora![b]
Amka, amka, imba wimbo![c]
Inuka, Baraka![d] Wachukue mateka wako, Ee mwana wa Abinoamu!
13 Ndipo waliobaki wakashuka kwenda kwa watu mashuhuri;
Watu wa Yehova wakashuka kuja kwangu ili kupigana na wanaume wenye nguvu.
14 Walitoka Efraimu, wale walio bondeni;*
Wanakufuata, Ee Benjamini, kati ya watu wako.
Kutoka Makiri[e] makamanda walishuka,
Na kutoka Zabuloni wale wanaobeba fimbo za wanaowaandikisha watu jeshini.#
15 Wakuu wa Isakari walikuwa pamoja na Debora,

5:3 *Au “Nitampigia muziki.” 5:5 *Au labda, “ilitetemeka.”

5:14 *Au “nchi tambarare ya chini.” #Au labda, “walio na vifaa vya mwandishi.”

SURA YA 5
a Amu 4:10
b 2Sa 22:50 Zb 7:17
c Kut 20:2
d Kum 33:2
e Kum 4:11
f Kut 19:18 Ne 9:13
g Kut 20:2
h Amu 3:31
i Amu 4:17
j Amu 4:4
k Amu 4:5
l Kum 32:16, 17 Amu 2:12
m Amu 4:1-3
n Amu 4:6

Safu ya 2
a Amu 4:10
b Amu 4:4
c Amu 5:1
d Amu 4:6
e Hes 32:39

Walikuwa pamoja naye
kama Baraka[a] alivyokuwa pamoja naye.
Alipelekwa kwa miguu bondeni.*[b]
Kati ya vikundi vya
Rubeni watu waliuchunguza sana moyo wao.
16 Kwa nini uliketi chini
kama mnyama aliyelemewa na mizigo,*
Ukiwasikiliza wakiwapigia kondoo zumari?[c]
Kwa kuwa watu walisitasita sana kati ya vikundi vya Rubeni.
17 Watu wa Gileadi walibaki ng'ambo ya Yordani;[d]
Kabila la Dani, kwa nini mliendelea kukaa kwenye meli?[e]
Watu wa kabila la Asheri waliketi kizembe kando ya bahari,
Na kuendelea kukaa bandarini.[f]
18 Watu wa Zabuloni walihatarisha uhai wao* karibu wafe;
Naftali pia,[g] kwenye vilima vilivyo wazi.[h]
19 Wafalme walikuja, wakapigana vita;
Wafalme wa Kanaani wakapigana[i]
Huko Taanaki, kando ya maji ya Megido.[j]
Hawakuchukua fedha kama nyara.[k]
20 Kutoka mbinguni nyota zilipigana;
Kutoka kwenye njia zake zilipigana na Sisera.
21 Mafuriko ya Kishoni yaliwafagilia* mbali,[a]
Mafuriko ya# kale, mafuriko ya△ Kishoni.
Uliwakanyaga wenye nguvu, Ee nafsi⊠ yangu.
22 Ndipo kwato za farasi zilipokanyaga kwa kishindo
Farasi dume walipokimbia kwa kasi.[b]
23 'Mlaani Merozi,' akasema malaika wa Yehova,
'Naam, walaani wakaaji wake,
Kwa sababu hawakuja kumsaidia Yehova,
Kumsaidia Yehova pamoja na mashujaa.'
24 Amebarikiwa sana Yaeli kati ya wanawake wote[c]
Mke wa Heberi[d] Mkeni;
Naam, amebarikiwa kuliko wanawake wote wanaokaa katika mahema.
25 Aliomba maji; Yaeli akampa maziwa.
Alimpa maziwa ya mgando* katika bakuli kubwa.[e]
26 Alinyoosha mkono wake akachukua kigingi cha hema,
Na kwa mkono wake wa kulia akachukua nyundo ya fundi.
Akampiga Sisera kwa nyundo, akamponda kichwa,
Akampasua na kumtoboa kichwa.[f]
27 Alianguka katikati ya miguu yake; alianguka na kulala kimya;
Alianguka katikati ya miguu yake akafa;

SURA YA 5
a Amu 4:6; Ebr 11:32
b Amu 4:14
c Hes 32:1
d Yos 22:9
e Yos 19:46, 48
f Yos 19:24, 29
g Amu 4:6, 10
h Amu 4:14
i Amu 4:13
j Amu 1:27
k Amu 4:16

Safu ya 2
a Amu 4:7, 13; Zb 83:9
b Zb 20:7; Met 21:31
c Amu 4:17
d Amu 4:11
e Amu 4:19
f Amu 4:21, 22

5:15 *Au "nchi tambarare ya chini." 5:16 *Au "Kwa nini uliketi kati ya mizigo miwili." 5:18 *Au "walidharau nafsi zao."

5:21 *Au "Kijito cha Kishoni kiliwafagilia." #Au "Kijito cha." △Au "kijito cha." ⊠Angalia Kamusi, uku. 2012. 5:25 *Au "alimpa mtindi."

Alipoangukia, hapo
ndipo alipolala akiwa
ameshindwa.
28 Kupitia dirishani mwanamke aliangalia nje,
Mama ya Sisera alitazama
kupitia viunzi vya dirisha,
'Mbona gari lake la vita limechelewa kuja?
Mbona vishindo vya kwato
za farasi wake vimechelewa sana?'[a]
29 Wanawake wenye hekima
zaidi nyumbani mwake
walimjibu;
Naam, yeye pia alisema
tena na tena moyoni
mwake,
30 'Bila shaka wanagawana
nyara walizopata,
Msichana mmoja, wasichana wawili, kwa kila
shujaa,
Nguo iliyotiwa rangi kwa
ajili ya Sisera, nyara ya
nguo iliyotiwa rangi,
Vazi lililopambwa,* nguo
iliyotiwa rangi, mavazi
mawili yaliyopambwa
Kwa ajili ya shingo za waliochukua nyara.'
31 Maadui wako wote na waangamie,[b] Ee Yehova,
Lakini wanaokupenda na
wawe kama jua linalochomoza katika utukufu
wake."

Na nchi ikawa na amani*
kwa miaka 40.[c]

**6** Lakini Waisraeli wakatenda tena mambo maovu
machoni pa Yehova,[d] basi Yehova akawatia mikononi mwa
Wamidiani kwa miaka saba.[e]
2 Na Wamidiani wakawakandamiza Waisraeli.[a] Kwa sababu ya Wamidiani, Waisraeli
wakachimba mashimo ya kujificha* katika milima, mapango, na mahali pagumu kufikiwa.[b]
3 Waisraeli walipopanda mbegu, Wamidiani,
Waamaleki,[c] na watu wa Mashariki[d] waliwashambulia.
4 Nao walikuwa wakipiga kambi ili kuwashambulia na kuharibu mazao yote nchini hadi
Gaza, na hawakuwaachia Waisraeli chakula chochote, wala
kondoo, ng'ombe dume, au punda.[e]
5 Walikuja na mifugo
yao na mahema mengi sana
kama nzige,[f] na wao pamoja na
ngamia wao hawangeweza kuhesabiwa,[g] walikuja ili kuiharibu nchi.
6 Basi Wamidiani
wakawafanya Waisraeli kuwa
maskini sana; na Waisraeli wakamlilia Yehova awasaidie.[h]

7 Waisraeli walipomlilia Yehova awasaidie kwa sababu
ya Wamidiani,[i]
8 Yehova aliwaletea Waisraeli nabii aliyewaambia hivi: "Yehova Mungu
wa Israeli anasema, 'Niliwatoa Misri, kutoka katika nyumba ya utumwa.[j]
9 Nikawaokoa kutoka mikononi mwa Wamisri na mikononi mwa wote
waliowakandamiza, nikawafukuza mbele yenu na kuwapa
ninyi nchi yao.[k]
10 Kisha nikawaambia, "Mimi ni Yehova
Mungu wenu.[l] Msiogope miungu ya Waamori ambao mnakaa katika nchi yao."[m] Lakini
hamkunitii.'"*[n]

11 Baadaye malaika wa Yehova akaja[o] na kuketi chini ya mti mkubwa wa Yoashi
Mwabiezeri uliokuwa Ofra.[p]
Gideoni mwanawe[q] alikuwa

5:30 *Yaani, "vazi lililotariziwa." 5:31 *Tnn., "ikapumzika."

6:2 *Au labda, "maghala yaliyo chini ya ardhi." 6:10 *Tnn., "hamkuisikiliza sauti yangu."

SURA YA 5
a Amu 4:15, 16
b Zb 83:9
c Amu 3:10, 11; Amu 3:30

SURA YA 6
d Amu 2:19
e Kum 28:15, 48; Amu 2:14; Ne 9:28

Safu ya 2
a Hes 33:55
b 1Sa 13:5, 6
c Amu 3:13
d Amu 8:10
e Kum 28:15, 33; Kum 28:31, 48
f Amu 8:10
g Amu 7:12
h Kum 4:30
i Amu 2:18; Zb 107:19
j Kut 20:2; Law 26:13; Amu 2:1
k Yos 10:42; Ne 9:24
l Kum 6:4
m Yos 24:15
n Kum 28:15; Amu 2:2; Yer 3:13
o Amu 2:1
p Yos 17:2; Amu 6:24; Amu 8:32
q Mwa 49:22, 24; Ebr 11:32

akipura ngano katika shiniki-
zo la divai ili Wamidiani wa-
siione. **12** Ndipo malaika wa
Yehova akamtokea, akamwa-
mbia hivi: “Yehova yuko pa-
moja nawe,[a] ewe shujaa ho-
dari.” **13** Gideoni akamwa-
mbia, “Niwie radhi, bwana wa-
ngu, lakini ikiwa Yehova yuko
pamoja nasi, kwa nini mambo
haya yote yametupata?[b] Yako
wapi matendo yake ya ajabu
ambayo baba zetu walitusimu-
lia,[c] wakisema, ‘Yehova ndiye
aliyetutoa Misri?’[d] Sasa Yeho-
va ametuacha,[e] naye ametu-
tia mikononi mwa Wamidiani.”
**14** Ndipo Yehova akamgeukia
na kumwambia, “Nenda kwa
nguvu ulizo nazo, nawe uta-
waokoa Waisraeli kutoka mi-
kononi mwa Wamidiani.[f] Je, si
mimi ninayekutuma?” **15** Gi-
deoni akamjibu, “Niwie radhi,
Yehova. Ninawezaje kuwao-
koa Waisraeli? Ukoo wangu
ndio mdogo* zaidi katika ka-
bila la Manase, nami ni mdo-
go kabisa katika nyumba ya
baba yangu.” **16** Lakini Ye-
hova akamwambia, “Kwa sa-
babu nitakuwa pamoja nawe,[g]
utawashinda Wamidiani kana
kwamba ni mtu mmoja.”

**17** Ndipo Gideoni akamwa-
mbia, “Ikiwa nimepata kiba-
li machoni pako, nionyeshe
ishara kwamba ni wewe una-
yeongea nami. **18** Tafadha-
li usiondoke hapa mpaka ni-
takaporudi na kukuletea za-
wadi yangu na kuiweka mbele
yako.”[h] Basi akasema, “Sitao-
ndoka mpaka utakaporudi.”
**19** Kwa hiyo Gideoni akaingia
nyumbani na kutayarisha
mwanambuzi na kuoka mika-
te isiyo na chachu kwa kutu-
mia efa* ya unga.[a] Akaweka
nyama katika kikapu na kutia
mchuzi katika chungu cha ku-
pikia; kisha akampelekea chi-
ni ya ule mti mkubwa.

**20** Sasa yule malaika wa
Mungu wa kweli akamwambia,
“Chukua nyama na mikate
hiyo isiyo na chachu, uviweke
juu ya lile jiwe kubwa, na umi-
mine mchuzi juu yake.” Aka-
fanya hivyo. **21** Ndipo malai-
ka wa Yehova akanyoosha fi-
mbo iliyokuwa mkononi mwa-
ke na kwa ncha yake akaigusa
ile nyama na ile mikate isi-
yo na chachu, na moto ukato-
ka kwenye lile jiwe na kuite-
keteza ile nyama na ile mika-
te isiyo na chachu.[b] Kisha ma-
laika wa Yehova akatoweka.
**22** Ndipo Gideoni akatambua
kwamba huyo alikuwa malai-
ka wa Yehova.[c]

Mara moja Gideoni akasema,
“Ole wangu, Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova, kwa sababu
nimemwona malaika wa Yeho-
va uso kwa uso!”[d] **23** Lakini
Yehova akamwambia, “Uwe na
amani. Usiogope;[e] hutakufa.”
**24** Basi Gideoni akamjengea
Yehova madhabahu hapo,
ambayo mpaka leo hii inaitwa
Yehova-shalomu.*[f] Bado iko
huko Ofra ya Waabiezeri.

**25** Usiku huo Yehova aka-
mwambia, “Mchukue ng’ombe
dume mchanga wa baba yako,
ng’ombe dume mchanga wa
pili mwenye miaka saba, nawe
ubomoe madhabahu ya Baa-
li ambayo ni ya baba yako,
na ukate mti mtakatifu*
ulio kando yake.[g] **26** Baada

---

**SURA YA 6**
a Amu 2:18
b Amu 6:2
c Kum 4:9; Zb 44:1
d Kut 13:14
e Kum 31:17; 2Nya 15:2
f Amu 8:22; Ebr 11:32
g Kum 20:3, 4; Amu 2:18
h Mwa 18:3, 5; Amu 13:15

**Safu ya 2**
a Mwa 18:6, 7; Mwa 19:1, 3
b Law 9:24; Amu 13:19, 20; 1Fa 18:38; 1Nya 21:26; 2Nya 7:1
c Amu 13:8, 9; Ebr 13:2
d Mwa 16:7, 13; Mwa 32:24, 30; Amu 13:21, 22; Lu 1:11, 12
e Da 10:19
f Mwa 22:14; Kut 17:15
g Kut 23:24; Kum 12:3

---

**6:15** *Tnn., “Elfu yangu ndiyo ndogo.”
**6:19** *Efa ya unga ilikuwa karibu kilogramu 13. Angalia Nyongeza B14.
**6:24** *Maana yake “Yehova Ni Amani.”
**6:25** *Angalia Kamusi, uku. 2012.

ya kumjengea Yehova Mungu
wako madhababu juu ya ngo-
me hii kwa mawe yaliyopa-
ngwa vizuri, mchukue yule
ng'ombe dume mchanga wa
pili unitolee dhabihu ya ku-
teketezwa juu ya kuni za ule
mti mtakatifu* ambao ulika-
ta." **27** Basi Gideoni akawa-
chukua wanaume kumi kati
ya watumishi wake na kufanya
kama Yehova alivyomwambia.
Lakini kwa kuwa aliwaogopa
sana watu wa nyumba ya baba
yake na wakaaji wa jiji, haku-
fanya mambo hayo mchana,
aliyafanya usiku.

**28** Wakaaji wa jiji wali-
poamka asubuhi na mapema-
ma, waliona kwamba madha-
bahu ya Baali ilikuwa imebo-
molewa na ule mti mtakatifu*
uliokuwa kando yake uliku-
wa umekatwa, na yule ng'o-
mbe dume mchanga wa pili
alikuwa ameteketezwa juu ya
madhabahu iliyokuwa imeje-
ngwa. **29** Wakaulizana, "Ni
nani aliyefanya jambo hili?"
Baada ya kufanya uchungu-
zi, wakasema, "Gideoni mwa-
na wa Yoashi ndiye aliyefa-
nya jambo hili." **30** Kwa hiyo
wakaaji wa jiji wakamwambia
hivi Yoashi: "Mtoe nje mwana
wako, anapaswa kufa kwa sa-
babu amebomoa madhabahu
ya Baali na kukata mti mta-
katifu* uliokuwa kando yake."
**31** Ndipo Yoashi[a] akawaa-
mbia watu wote waliomkabili,
"Je, ni lazima mumtetee Baa-
li? Je, ni lazima mumwokoe?
Yeyote anayemtetea anapa-
swa kuuawa asubuhi hii.[b] Iki-
wa yeye ni mungu, acheni aji-
tetee mwenyewe,[c] kwa saba-
bu mtu fulani amebomoa ma-
dhabahu yake." **32** Siku hiyo
akamwita Gideoni jina Yeru-
baali,* akisema, "Acheni Baali
ajitetee mwenyewe, kwa saba-
bu mtu fulani amebomoa ma-
dhabahu yake."

**33** Wamidiani wote[a] na Wa-
amaleki[b] na watu wa Masha-
riki wakaungana;[c] wakavu-
ka* na kupiga kambi katika
Bonde la# Yezreeli. **34** Kisha
roho ya Yehova ikamjia* Gi-
deoni[d] naye akapiga pembe,#[e]
na Waabiezeri[f] wakakusanyi-
ka na kumfuata. **35** Akatu-
ma wajumbe katika nchi yote
ya kabila la Manase, wakaku-
sanyika pia na kumfuata. Aka-
tuma pia wajumbe kotekote
katika nchi ya Asheri, Zabulo-
ni, na Naftali, nao wakaja ku-
kutana naye.

**36** Kisha Gideoni akamwa-
mbia hivi Mungu wa kweli:
"Ikiwa utawaokoa Waisraeli
kwa mkono wangu, kama uli-
vyoahidi,[g] **37** ninaweka ma-
nyoya ya kondoo kwenye uwa-
nja wa kupuria. Ikiwa kuta-
kuwa na umande juu ya ma-
nyoya hayo peke yake lakini
ardhi yote inayozunguka ma-
nyoya hayo iwe kavu, ndi-
po nitakapojua kwamba uta-
waokoa Waisraeli kwa mko-
no wangu, kama ulivyoahidi."
**38** Na ikawa hivyo. Alipoa-
mka mapema siku iliyofuata
na kukamua manyoya hayo,
maji ya umande yalijaa kwe-
nye bakuli kubwa. **39** Hata
hivyo, Gideoni akamwambia
hivi Mungu wa kweli: "Tafa-
dhali usinikasirikie, nakuo-

6:26, 28, 30 *Angalia Kamusi, uku. 2012.

6:32 *Maana yake "Acheni Baali Ajitetee Kisheria (Apambane)." 6:33 *Au "wakavuka mto." #Au "Nchi Tambarare ya Chini ya." 6:34 *Au "ikamfunika." #Au "tarumbeta."

SURA YA 6
a Amu 6:11
b Kum 13:5; Kum 17:2-5
c 1Fa 18:26, 27; Zb 115:5; Yer 10:5

Safu ya 2
a Hes 25:17, 18; Amu 6:2
b Kut 17:16; Hes 24:20; Kum 25:19
c Amu 6:3; Amu 7:12
d Amu 3:9, 10; Amu 11:29; Amu 13:24, 25; Amu 14:6; Amu 15:14; Zek 4:6
e Amu 3:26, 27
f Yos 17:2
g Amu 6:14

mba jambo moja zaidi. Tafa-
dhali niruhusu nifanye jaribio
lingine moja tu kwa manyoya
haya. Tafadhali, acha manyo-
ya peke yake yawe makavu,
na ardhi yote iwe na umande.”
**40** Basi Mungu akafanya hi-
vyo usiku huo; manyoya peke
yake yakawa makavu, na
ardhi yote ikawa na umande.

**7** Ndipo Yerubaali, yaani, Gi-
deoni,[a] na watu wote wa-
liokuwa pamoja naye wakaa-
mka mapema na kupiga kambi
karibu na Chemchemi ya Ha-
rodi, nayo kambi ya Wamidia-
ni ilikuwa bondeni* upande
wa kaskazini wa kambi yao
karibu na kilima cha More.
**2** Yehova akamwambia Gideo-
ni, “Watu ulio nao ni wengi
sana kwangu mimi kuwatia
Wamidiani mikononi mwao.[b]
Waisraeli wasije wakajigamba
mbele zangu wakisema, ‘Mko-
no wangu mwenyewe ulinio-
koa.’[c] **3** Sasa tafadhali, wa-
tangazie hivi watu wote: ‘Mtu
yeyote anayeogopa na kutete-
meka, arudi nyumbani.’”[d] Basi
Gideoni akawajaribu kwa ma-
neno hayo. Ndipo watu 22,000
wakarudi nyumbani, wakaba-
ki watu 10,000.

**4** Lakini Yehova akamwa-
mbia hivi Gideoni: “Watu
hawa bado ni wengi sana. Wa-
peleke kwenye maji ili niwaja-
ribu kwa ajili yako. Mtu yeyote
nitakayekuambia, ‘Huyu atae-
nda pamoja nawe,’ ataenda
pamoja nawe, lakini yeyote ni-
takayekwambia, ‘Huyu hatae-
nda pamoja nawe,’ basi hatae-
nda.” **5** Basi Gideoni akawa-
peleka watu kwenye maji.

Kisha Yehova akamwambia
Gideoni, “Watenganishe watu
wote wanaoramba maji kama
mbwa anavyoramba na watu
wanaopiga magoti kunywa
maji.” **6** Wale waliochota
maji kwa mikono yao na ku-
yaramba walikuwa wanau-
me 300. Lakini wengine wote
walipiga magoti walipoku-
nywa maji.

**7** Sasa Yehova akamwa-
mbia hivi Gideoni: “Nitawatu-
mia wanaume hawa 300 walio-
ramba maji kuwaokoa ninyi,
nami nitawatia Wamidiani mi-
kononi mwako.[a] Lakini waa-
mbie wengine wote warudi
nyumbani.” **8** Kwa hiyo wa-
kachukua vyakula na pembe*
za wanaume hao Waisraeli, ki-
sha Gideoni akawaambia wote
warudi nyumbani, akabaki na
wale 300 peke yao. Kambi ya
Wamidiani ilikuwa upande wa
chini bondeni.[b]

**9** Usiku huo, Yehova aka-
mwambia hivi: “Nenda uisha-
mbulie kambi, kwa maana ni-
meitia mikononi mwako.[c]
**10** Lakini ikiwa unaogopa
kuishambulia, nenda kwanza
kambini na Pura mtumishi
wako. **11** Sikiliza wanayose-
ma, nawe utapata ujasiri wa*
kuwashambulia.” Ndipo yeye
na Pura mtumishi wake wa-
kashuka mpaka ukingoni mwa
kambi hiyo ya kijeshi.

**12** Wamidiani na Waamale-
ki na watu wote wa Masha-
riki[d] walikuwa wamejaa bo-
ndeni nao walikuwa wengi
kama nzige, na ngamia wao
hawangeweza kuhesabiwa,[e]
walikuwa wengi kama che-
mbe za mchanga kwenye ufuo
wa bahari. **13** Gideoni alipo-
fika, mtu fulani alikuwa

SURA YA 7
*a* Amu 6:11, 32
*b* 1Sa 14:6; 2Nya 14:11
*c* 1Sa 17:47
*d* Kum 20:8

Safu ya 2
*a* Amu 7:2
*b* Amu 6:33
*c* Amu 3:9, 10; Amu 4:14
*d* Amu 6:33
*e* Amu 6:3, 5

**7:1** * Au “nchi tambarare ya chini.”

**7:8** * Au “tarumbeta.” **7:11** * Tnn., “na mikono yako itakuwa na nguvu za.”

akimsimulia mwenzake ndoto,
akisema, “Katika ndoto nilio-
na mkate wa shayiri wa mvi-
ringo ukivingirika hadi kwe-
nye kambi ya Wamidiani. Uka-
lipiga hema kwa nguvu na ku-
liangusha.[a] Naam, ukalipindua
hema hilo, likaanguka chini.”
**14** Basi mwenzake akasema,
“Bila shaka huo ni upanga wa
Gideoni[b] mwana wa Yoashi,
mwanamume Mwisraeli. Mu-
ngu amewatia Wamidiani na
kambi yote mikononi mwake.”[c]

**15** Mara tu Gideoni alipo-
msikia akisimulia ndoto hiyo
na kueleza maana yake,[d] akai-
nama chini na kuabudu. Kisha
akarudi katika kambi ya Wa-
israeli na kusema, “Twende-
ni, kwa kuwa Yehova ameitia
kambi ya Wamidiani mikono-
ni mwenu.” **16** Basi akawa-
gawa wale wanaume 300 ka-
tika vikosi vitatu na kuwapa
wote pembe*[e] na mitungi mi-
kubwa mitupu yenye mienge.
**17** Akawaambia, “Nitazame-
ni na kufanya kama tu nitaka-
vyofanya. Nitakapofika kwe-
nye ukingo wa kambi, fanyeni
kama nitakavyofanya. **18** Ni-
takapopiga pembe,* mimi na
wote walio pamoja nami, ninyi
pia zipigeni pembe* kuizungu-
ka kambi yote na kupaza sau-
ti, ‘Upanga wa Yehova na wa
Gideoni!’”

**19** Gideoni na wale wanau-
me 100 waliokuwa pamoja
naye wakaja kwenye ukingo
wa kambi mwanzoni mwa ke-
sha la katikati ya usiku,# baa-
da tu ya askari walinzi kua-
nza zamu. Wakazipiga zile pe-
mbe*[f] na kuivunjavunja ile mi-
tungi mikubwa waliyokuwa
wamebeba mikononi mwao.[a]
**20** Ndipo vile vikosi vitatu vi-
kapiga pembe* na kuivunja-
vunja ile mitungi mikubwa.
Wakashika mienge kwa miko-
no ya kushoto na zile pembe
kwa mikono ya kulia na ku-
zipiga, wakipaza sauti, “Upa-
nga wa Yehova na wa Gi-
deoni!” **21** Wakasimama kila
mtu mahali pake kuizungu-
ka ile kambi, na jeshi lote lika-
kimbia huku likipiga kelele.[b]
**22** Wanaume hao 300 wakae-
ndelea kupiga pembe,* na Ye-
hova akawafanya waanze
kuuana wao kwa wao katika
kambi yote;[c] na jeshi likaki-
mbia hadi Beth-shita, likafi-
ka Serera, hadi mpakani mwa
Abel-mehola[d] karibu na Ta-
bathi.

**23** Wanaume Waisraeli wa-
kakusanywa kutoka katika ka-
bila la Naftali, Asheri, na kabi-
la lote la Manase,[e] nao waka-
wafuatia Wamidiani. **24** Gi-
deoni akatuma wajumbe
katika eneo lote lenye milima
la Efraimu, akisema, “Shukeni
mkawashambulie Wamidiani,
wazuieni wasivuke vijito vyo-
te vya maji kufikia Beth-bara
na pia Yordani.” Basi watu
wote wa Efraimu wakakusa-
nyika pamoja, nao wakawa-
zuia kuvuka vijito vyote vya
maji kufikia Beth-bara na Yo-
rdani. **25** Pia wakawakama-
ta wale wakuu wawili wa Mi-
diani, yaani, Orebu na Zeebu;
wakamuua Orebu juu ya mwa-
mba wa Orebu[f] na kumuua
Zeebu kwenye shinikizo la di-
vai la Zeebu. Wakaendelea ku-
wafuatia Wamidiani,[g] nao wa-
kamletea Gideoni kichwa cha
Orebu na cha Zeebu katika
eneo la Yordani.

SURA YA 7
*a* Amu 6:16
*b* Amu 6:14
*c* Amu 7:7
*d* Amu 7:11
*e* Amu 7:8
*f* Amu 7:8

Safu ya 2
*a* Amu 7:16
*b* Kut 14:25; 2Fa 7:6, 7
*c* 2Nya 20:23
*d* 1Fa 19:16
*e* Amu 6:35
*f* Zb 83:11; Isa 10:26
*g* Amu 8:4

**7:16, 18-20, 22** *Au “tarumbeta.” **7:19** #Kuanzia saa 4 hivi usiku hadi saa 8 usiku.

**8** Ndipo watu wa Efraimu wakamuuliza Gideoni, "Kwa nini umetutendea hivi? Kwa nini hukutuita ulipoenda kupigana na Wamidiani?"[a] Nao wakamshutumu vikali.[b] **2** Lakini akawaambia, "Mimi nimefanya nini nikilinganishwa nanyi? Je, masalio ya Efraimu[c] si bora kuliko mavuno ya zabibu ya Abiezeri?[d] **3** Mungu aliwatia mikononi mwenu Orebu na Zeebu,[e] wakuu wa Midiani, lakini mimi nimefanya nini nikilinganishwa nanyi?" Gideoni aliposema hivyo* hasira yao ikapoa.#

**4** Gideoni na wale wanaume 300 waliokuwa pamoja naye wakafika Yordani na kuvuka. Ingawa walikuwa wamechoka, waliendelea kuwafuatia maadui wao. **5** Akawaambia watu wa Sukothi, "Tafadhali wapeni mikate watu walio pamoja nami, kwa kuwa wamechoka nami ninawafuatia Zeba na Zalmuna, wafalme wa Midiani." **6** Lakini wakuu wa Sukothi wakamwambia, "Je, tayari umewakamata Zeba na Zalmuna ili tuwape wanajeshi wako mikate?" **7** Ndipo Gideoni akawaambia, "Ni sawa, lakini Yehova atakapowatia Zeba na Zalmuna mikononi mwangu, nitawacharaza ninyi kwa miiba na michongoma ya nyikani."[f] **8** Naye akatoka huko na kwenda Penueli, akawaomba pia mikate, lakini watu wa Penueli wakamjibu kama watu wa Sukothi walivyomjibu. **9** Basi akawaambia pia watu wa Penueli, "Nitakaporudi baada ya kushinda, nitaubomoa mnara huu."[g]

**10** Basi Zeba na Zalmuna walikuwa Karkori pamoja na wanajeshi wao wapatao 15,000. Hao tu ndio waliobaki wa jeshi lote la watu wa Mashariki,[a] kwa kuwa wenzao 120,000 waliotumia upanga waliuawa. **11** Gideoni akaendelea kupanda kupitia eneo la watu waliokaa mahemani upande wa mashariki wa Noba na Yogbeha[b] na kushambulia kambi ya maadui ambao hawakuwa wamejitayarisha kupigana. **12** Zeba na Zalmuna walipokimbia, Gideoni aliwafuatia na kuwakamata hao wafalme wawili wa Midiani, Zeba na Zalmuna, na jeshi lao lote likaogopa.

**13** Kisha Gideoni mwana wa Yoashi akarudi kutoka vitani kupitia njia inayopanda kwenda Heresi. **14** Alipokuwa njiani, alimkamata kijana mmoja wa Sukothi na kumuuliza maswali. Basi kijana huyo akamwandikia majina 77 ya wakuu na wazee wa Sukothi. **15** Ndipo akarudi kwa watu wa Sukothi na kuwaambia, "Ndio hawa Zeba na Zalmuna ambao mlinidhihaki kuwahusu mkisema, 'Je, tayari umewakamata Zeba na Zalmuna ndipo tuwape mikate wanaume wako waliochoka?'"[c] **16** Ndipo akawachukua wazee wa jiji hilo na kuwacharaza kwa miiba na michongoma ya nyikani, akawafunza somo wanaume wa Sukothi.[d] **17** Kisha akabomoa mnara wa Penueli[e] na kuwaua watu wa jiji hilo.

**18** Akawauliza Zeba na Zalmuna, "Watu mliowaua kule Tabori walikuwaje?" Wakasema, "Walikuwa kama wewe, walikuwa kama wana wa

---

8:3 *Tnn., "neno hilo." #Tnn., "roho yao ikatulia."

SURA YA 8
a Amu 7:2
b Amu 12:1; 2Nya 25:10
c Amu 7:24
d Amu 6:11, 34
e Amu 7:24, 25
f Amu 8:16
g Amu 8:17

Safu ya 2
a Amu 7:12
b Hes 32:34, 35
c Amu 8:5, 6
d Amu 8:7
e Amu 8:8, 9

mfalme.” 19 Ndipo akase-
ma, “Ni ndugu zangu, wana
wa mama yangu. Kwa ha-
kika kama Yehova anavyoi-
shi, ikiwa hamngewaua, mimi
pia singewaua ninyi.” 20 Ki-
sha akamwambia Yetheri mza-
liwa wake wa kwanza, “Haya,
waue.” Lakini kijana huyo ha-
kuchomoa upanga wake; alio-
gopa kwa sababu alikuwa kija-
na tu. 21 Basi Zeba na Zal-
muna wakamwambia, “Tuue
wewe mwenyewe, kwa maa-
na mwanamume hujulikana
kwa nguvu zake.”* Basi Gideo-
ni akawaua Zeba na Zalmuna[a]
na kuchukua mapambo yenye
umbo la mwezi mwandamo ya-
liyokuwa shingoni mwa nga-
mia wao.

22 Baadaye Waisraeli waka-
mwambia Gideoni, “Tutawale,
wewe na mwana wako na
mjukuu wako pia, kwa maana
umetuokoa kutoka mikononi
mwa Wamidiani.”[b] 23 Lakini
Gideoni akawaambia, “Mimi
sitawatawala, wala mwana-
ngu. Yehova ndiye atakaye-
watawala.”[c] 24 Pia akawaa-
mbia, “Ningependa kuomba
jambo moja: Kila mmoja wenu
anipe pete ya puani aliyochu-
kua nyara.” (Walikuwa na pete
za puani za dhahabu kwa sa-
babu walikuwa Waishmaeli.)[d]
25 Wakasema, “Tutakupa.”
Basi wakatandaza nguo na
kila mmoja wao akaweka pete
ya puani aliyochukua nyara.
26 Na zile pete za puani za
dhahabu ambazo aliwaomba
zilikuwa na uzito wa sheke-
li 1,700 za dhahabu,* mbali
na yale mapambo yenye umbo
la mwezi mwandamo, here-
ni, mavazi ya sufu ya rangi
ya zambarau yaliyovaliwa na
wafalme Wamidiani, na mi-
kufu iliyokuwa shingoni mwa
ngamia.[a]

27 Basi Gideoni akatu-
mia dhahabu hiyo kutengene-
za efodi*[b] na kuiweka hadha-
rani katika jiji lake la Ofra;[c]
na huko Waisraeli wote waka-
fanya nayo ukahaba wa kiro-
ho,[d] ikawa mtego kwa Gideoni
na kwa nyumba yake.[e]

28 Hivyo Wamidiani[f] waka-
shindwa na Waisraeli, na
hawakupigana nao* tena;
na nchi ikawa na amani# kwa
miaka 40 katika siku za Gi-
deoni.[g]

29 Basi Yerubaali[h] mwana
wa Yoashi akarudi nyumbani
kwake na kukaa huko.

30 Gideoni akawa na wana
70,* kwa sababu alikuwa
na wake wengi. 31 Na su-
ria* wake aliyekuwa Shekemu
akamzalia mwana, na Gideoni
akamwita Abimeleki.[i] 32 Gi-
deoni mwana wa Yoashi akafa
baada ya kuishi maisha mare-
fu, akazikwa katika kaburi la
Yoashi baba yake katika jiji la
Ofra la Waabiezeri.[j]

33 Mara tu baada ya Gideo-
ni kufa, Waisraeli wakaanza
tena kufanya ukahaba wa ki-
roho na Mabaali,[k] nao waka-
mfanya Baal-berithi kuwa
mungu wao.[l] 34 Na Wais-
raeli hawakumkumbuka Ye-
hova Mungu wao[m] aliyewa-
okoa kutoka mikononi mwa

---

8:21 *Tnn., “kwa maana jinsi mwanamume alivyo, ndivyo zilivyo nguvu zake.” 8:26 *Shekeli moja ilikuwa na uzito wa gramu 11.4. Angalia Nyongeza B14.

8:27 *Au “kizibao cha kuhani.” 8:28 *Tnn., “hawakuinua kichwa chao.” #Tnn., “ikapumzika.” 8:30 *Tnn., “alikuwa na wana 70 waliotoka katika viuno vyake.” 8:31 *Angalia Kamusi, uku. 2012.

SURA YA 8
a Zb 83:11
b Amu 6:14
c Kut 15:18, 1Sa 10:19, Isa 33:22, Isa 43:15
d Mwa 16:11, Mwa 25:13, Mwa 28:9, Mwa 37:28

Safu ya 2
a Amu 8:21
b Kut 28:6, Amu 17:5
c Amu 6:11
d Amu 2:17
e Zb 106:36
f Amu 6:1
g Amu 3:11, Amu 5:31
h Amu 6:32, 1Sa 12:11
i Amu 9:1, 2, 2Sa 11:21
j Amu 6:11, 24
k Amu 2:17, 19, Amu 10:6
l Amu 9:4
m Amu 3:7

maadui wao waliowazungu-
ka;[a] **35** wala hawakuwa na
upendo mshikamanifu kwa
nyumba ya Yerubaali, yaani,
Gideoni, aliyewatendea Wais-
raeli mambo mengi mema.[b]

**9** Baada ya muda Abimeleki[c]
mwana wa Yerubaali akae-
nda Shekemu kwa ndugu
za mama yake na kwa familia
yote ya babu yake,* akawaa-
mbia hivi: **2** “Tafadhali wau-
lizeni viongozi wote* wa She-
kemu, ‘Je, ni afadhali zaidi
kwenu kutawaliwa na wana
wote 70 wa Yerubaali[d] au
na mtu mmoja tu? Kumbukeni
kwamba mimi ni mfupa wenu
na nyama yenu.’”#

**3** Basi ndugu za mama yake
wakawaambia viongozi wote
wa Shekemu maneno hayo
kwa niaba yake, nao waka-
amua kumfuata* Abimeleki
kwa maana walisema: “Yeye
ni ndugu yetu.” **4** Waka-
mpa Abimeleki vipande 70 vya
fedha kutoka katika nyumba
ya* Baal-berithi,[e] naye akavi-
tumia kuwakodi watu waze-
mbe na wahuni ili wamfuate.
**5** Kisha akaenda nyumbani
kwa baba yake huko Ofra[f] na
kuwaua ndugu zake,[g] wana 70
wa Yerubaali, juu ya jiwe
moja. Yothamu mwana mdogo
zaidi wa Yerubaali ndiye ali-
yeokoka peke yake, kwa saba-
bu alijificha.

**6** Kisha viongozi wote wa
Shekemu na wakaaji wote wa
Beth-milo wakakusanyika pa-
moja na kumweka Abimeleki
kuwa mfalme,[a] karibu na ule
mti mkubwa, penye nguzo ili-
yokuwa Shekemu.

**7** Walipomwambia Yothamu
habari hizo, akaenda mara
moja na kusimama juu ya ki-
lele cha Mlima Gerizimu,[b] aka-
waambia hivi kwa sauti ku-
bwa: “Nisikilizeni, enyi vio-
ngozi wa Shekemu, naye Mu-
ngu atawasikiliza.

**8** “Siku moja miti ilitaka ku-
mtia mafuta mmoja wao awe
mfalme. Basi ikauambia mze-
ituni, ‘Tutawale.’[c] **9** Lakini
mzeituni ukaiambia, ‘Je, nia-
che kuzalisha mafuta ya-
ngu yanayotumiwa kumtuku-
za Mungu na wanadamu, nie-
nde kuitawala miti mingine?’
**10** Kisha miti ikauambia mti-
ni, ‘Njoo ututawale.’ **11** La-
kini mtini ukaiambia, ‘Je,
niache kuzalisha matunda
yangu matamu niende kuita-
wala miti mingine?’ **12** Ki-
sha miti ikauambia mzabibu,
‘Njoo ututawale.’ **13** Mzabi-
bu ukasema, ‘Je, niache ku-
toa divai yangu nzuri inayo-
mfurahisha Mungu na wana-
damu niende kuitawala miti?’
**14** Mwishowe miti mingine
yote ikauambia mkwamba,*
‘Njoo ututawale.’[d] **15** Ndipo
mkwamba ukaiambia miti
hiyo, ‘Ikiwa kweli mnanitia
mafuta niwe mfalme wenu,
njooni mkae chini ya kivuli
changu. Kama sivyo, moto na
utoke ndani yangu na kuiteke-
teza mierezi ya Lebanoni.’

**16** “Je, mmetenda kwa
unyoofu na heshima kwa ku-
mweka Abimeleki kuwa mfal-
me,[e] na je, mmemtendea wema
Yerubaali na nyumba yake, je,
mmemtendea anavyostahili?

SURA YA 8
*a* Zb 106:43
*b* Amu 9:16-18

SURA YA 9
*c* Amu 8:30, 31
*d* Amu 8:30
*e* Amu 8:33, Amu 9:46
*f* Amu 6:11, Amu 8:27
*g* 2Fa 11:1, 2Nya 21:4

Safu ya 2
*a* Kum 17:14, 1Sa 8:7
*b* Kum 11:29, Yos 8:33, Yoh 4:20
*c* Amu 8:22
*d* Amu 9:6
*e* Amu 9:6

**9:1** *Tnn., “familia ya nyumba ya baba ya mama yake.” **9:2** *Au labda, “wamiliki wote wa mashamba.” #Tnn., “nina uhusiano wa damu nanyi.” **9:3** *Tnn., “mioyo yao ilielekea kumfuata.” **9:4** *Au “hekalu la.”

**9:14** *Mkwamba ni mti wenye miiba.

**17** Baba yangu alipowapiga-
nia,[a] alihatarisha uhai wake*
ili kuwaokoa kutoka mikono-
ni mwa Wamidiani.[b] **18** Laki-
ni leo mmeasi nyumba ya baba
yangu na kuwaua wanawe 70
juu ya jiwe moja.[c] Kisha mka-
mweka Abimeleki, mwana wa
kijakazi wake,[d] awe mfalme
juu ya viongozi wa Shekemu
kwa sababu tu yeye ni ndugu
yenu. **19** Basi ikiwa leo mme-
mtendea Yerubaali na nyumba
yake kwa unyoofu na heshima,
shangilieni pamoja na Abime-
leki naye pia ashangilie pamo-
ja nanyi. **20** Kama sivyo,
moto na utoke kwa Abimeleki
na kuwateketeza viongozi wa
Shekemu na Beth-milo,[e] pia
moto utoke kwa viongozi wa
Shekemu na Beth-milo na ku-
mteketeza Abimeleki."[f]

**21** Ndipo Yothamu[g] akaki-
mbilia Beeri, akaishi huko
kwa sababu alimwogopa Abi-
meleki ndugu yake.

**22** Abimeleki alitawala*
Israeli kwa miaka mitatu.
**23** Ndipo Mungu akaacha ua-
dui utokee* kati ya Abime-
leki na viongozi wa Shekemu,
nao wakamtendea Abimele-
ki kwa hila. **24** Hayo yalito-
kea ili kulipiza ukatili waliote-
ndewa wale wana 70 wa Yeru-
baali, na ili hatia ya damu iwe
juu ya Abimeleki ndugu yao
kwa sababu aliwaua,[h] na juu
ya viongozi wa Shekemu kwa
sababu walimsaidia kuua ndu-
gu zake. **25** Basi viongozi wa
Shekemu wakaweka watu wa-
mvizie Abimeleki milimani,
wakamwibia kila mtu aliyepita
karibu nao. Abimeleki akaa-
mbiwa mambo hayo.

**26** Basi Gaali mwana wa
Ebedi na ndugu zake wakavu-
ka kuingia Shekemu,[a] nao vio-
ngozi wa Shekemu wakamtu-
maini. **27** Wakaenda kuvuna
zabibu katika mashamba yao
ya mizabibu na kuzikanyaga
katika shinikizo la divai, wa-
kafanya sherehe, kisha wakai-
ngia katika nyumba ya mungu
wao,[b] wakala, wakanywa, na
kumlaani Abimeleki. **28** Ndi-
po Gaali mwana wa Ebedi aka-
sema, "Abimeleki ni nani, na
Shekemu ni nani ili tumtumi-
kie? Je, yeye si mwana wa Ye-
rubaali,[c] na je, Zebuli si mju-
mbe wake? Watumikieni wana
wa Hamori, baba ya Shekemu!
Kwa nini tumtumikie Abime-
leki? **29** Laiti watu hawa wa-
ngekuwa chini ya amri yangu,
ningemwondoa Abimeleki."
Kisha akamwambia hivi Abi-
meleki: "Ongeza jeshi lako,
uje tupigane."

**30** Zebuli mkuu wa jiji ali-
posikia maneno ya Gaali mwa-
na wa Ebedi, akakasirika sana.
**31** Kwa hiyo akawatuma kwa
siri* wajumbe kwa Abimele-
ki, akisema, "Gaali mwana
wa Ebedi na ndugu zake wako
Shekemu, wanalichochea jiji
likupinge. **32** Basi njoo usi-
ku pamoja na watu wako mwa-
vizie shambani. **33** Mara tu
jua linapochomoza asubuhi,
amkeni mapema mlishambulie
jiji; atakapokuja na watu wake
kuwashambulia, jitahidini ka-
bisa kumshinda."*

**34** Basi Abimeleki na watu
wake wote wakaja usiku, wa-
kalivizia jiji la Shekemu wa-
kiwa vikosi vinne. **35** Gaa-
li mwana wa Ebedi alipoto-
ka nje na kusimama kwe-

---

**9:17** *Au "nafsi yake." **9:22** *Au "alijitwalia mamlaka juu ya." **9:23** *Tnn., "akatuma roho mbaya."

**9:31** *Au "hila." **9:33** *Au "mtendeeni kadiri ya uwezo wenu."

SURA YA 9
a Amu 7:9
b Amu 8:28
c Amu 9:5
d Amu 8:30, 31
e Amu 9:6, 49
f Amu 9:39, 53
g Amu 9:5
h Mwa 9:6; Amu 9:5

Safu ya 2
a Yos 21:20, 21; Yos 24:1
b Amu 8:33
c Amu 6:32

nye lango la jiji, Abimeleki na
watu wake wakatoka maficho-
ni. **36** Gaali alipowaona, aka-
mwambia Zebuli, “Tazama!
Kuna watu wanaoshuka ku-
toka milimani.” Lakini Zebu-
li akamwambia, “Unaona vivu-
li vya milima ukifikiri ni watu.”

**37** Baadaye Gaali akasema,
“Tazama! Watu wanashuka
kutoka katikati ya nchi, na ki-
kosi kimoja kinakuja kupitia
njia ya mti mkubwa wa Meo-
nenimu.” **38** Ndipo Zebuli
akamwambia, “Umesahau uli-
vyojigamba ukisema, ‘Abime-
leki ni nani ili tumtumikie?’[a]
Je, hawa si wale watu ulio-
wadharau? Sasa nenda upiga-
ne nao.”

**39** Basi Gaali akawaongoza
viongozi wa Shekemu kupi-
gana na Abimeleki. **40** Gaali
akashindwa na kukimbia,
naye Abimeleki akamkimbi-
za, na watu wengi wakauawa
mpaka kwenye lango la jiji.

**41** Abimeleki akaendelea
kukaa Aruma, naye Zebuli[b]
akawafukuza Gaali na ndu-
gu zake kutoka Shekemu.
**42** Kesho yake watu wakato-
ka na kwenda shambani, na
Abimeleki akaambiwa jambo
hilo. **43** Basi akachukua
watu wake na kuwagawa ka-
tika vikosi vitatu na kuvizia
shambani. Alipoona watu wa-
kitoka jijini, akawashambu-
lia na kuwaua. **44** Abimele-
ki na kikosi chake wakaenda
mbio na kusimama kwenye
lango la jiji, na vikosi viwili
vikawashambulia na kuwaua
watu wote waliokuwa shamba-
ni. **45** Abimeleki akapigana
na jiji hilo siku nzima na kuli-
teka. Akawaua wakaaji wake,
kisha akalibomoa jiji hilo[c] na
kulitia chumvi.

SURA YA 9
a Amu 9:28, 29
b Amu 9:30
c 1Fa 12:25

Safu ya 2
a Amu 8:33
Amu 9:4, 27
b 2Sa 11:21

**46** Viongozi wote wa mna-
ra wa Shekemu waliposi-
kia habari hizo, wakaenda ha-
raka katika ngome ya nyumba
ya* El-berithi.[a] **47** Abimeleki
alipoambiwa kwamba viongo-
zi wote wa Shekemu wame-
kusanyika pamoja, **48** aka-
panda Mlima Salmoni pamo-
ja na watu wake. Akachukua
shoka, akakata tawi la mti
na kulibeba begani, akawa-
ambia hivi watu wake: “Mli-
vyoona nikifanya, fanyeni vi-
vyo hivyo haraka!” **49** Basi
watu wote wakakata pia ma-
tawi na kumfuata Abimeleki.
Kisha wakayaweka kuzungu-
ka ile ngome na kuiteketeza.
Na watu wote waliokuwa ndani
ya mnara wa Shekemu wakafa
pia, watu karibu 1,000, wanau-
me na wanawake.

**50** Kisha Abimeleki akae-
nda Thebesi; akalishambu-
lia jiji la Thebesi na kuliteka.
**51** Kulikuwa na mnara imara
katikati ya jiji hilo, wanaume
na wanawake wote, na viongo-
zi wote wa jiji hilo wakakimbi-
lia humo. Wakajifungia ndani
yake na kupanda juu ya paa
lake. **52** Abimeleki akaenda
kwenye mnara huo na kuusha-
mbulia. Akaenda kwenye
mlango wa mnara ili auchome
moto. **53** Ndipo mwanamke
fulani akaangusha jiwe la ku-
sagia juu ya kichwa cha Abi-
meleki na kumpasua kichwa.[b]
**54** Abimeleki akamwita hara-
ka mtumishi aliyembebea si-
laha na kumwambia, “Chomoa
upanga wako uniue, watu wa-
sije wakasema, ‘Mwanamke
ndiye aliyemuua.’” Basi mtu-
mishi wake akamchoma upa-
nga, naye akafa.

---

**9:46** * Au “hekalu la.”

**55** Wanaume Waisraeli wali-
poona kwamba Abimeleki
amekufa, wote wakarudi nyu-
mbani. **56** Hivyo Mungu aka-
lipiza kisasi kwa sababu ya
uovu ambao Abimeleki alimte-
ndea baba yake kwa kuwaua
ndugu zake 70.[a] **57** Pia Mu-
ngu akafanya watu wa Sheke-
mu waadhibiwe kwa sababu
ya uovu wao wote. Basi laana
ya Yothamu[b] mwana wa Yeru-
baali[c] ikawapata.

**10** Baada ya Abimeleki, ali-
tokea Tola mwana wa
Pua, mwana wa Dodo, wa
kabila la Isakari, ili awao-
koe Waisraeli.[d] Aliishi Shami-
ri katika eneo lenye milima la
Efraimu. **2** Alikuwa mwamu-
zi wa Waisraeli kwa miaka 23.
Kisha akafa na kuzikwa huko
Shamiri.

**3** Baada yake akatokea Yai-
ri Mgileadi, naye akawa mwa-
muzi wa Waisraeli kwa mia-
ka 22. **4** Alikuwa na wana 30
waliopanda juu ya punda 30,
nao walikuwa na majiji 30 ka-
tika nchi ya Gileadi, ambayo
mpaka leo yanaitwa Hawoth-
yairi.[e] **5** Kisha Yairi akafa na
kuzikwa huko Kamoni.

**6** Waisraeli wakaanza tena
kutenda maovu machoni pa
Yehova,[f] nao wakaanza kuabu-
du Mabaali,[g] sanamu za
Ashtorethi, miungu ya Ara-
mu,* miungu ya Sido-
ni, miungu ya Moabu,[h] miu-
ngu ya Waamoni,[i] na miungu
ya Wafilisti.[j] Wakamwacha Ye-
hova wala hawakuendelea ku-
mtumikia. **7** Basi hasira ya
Yehova ikawaka dhidi ya Wa-
israeli, naye akawatia miko-
noni mwa Wafilisti na Waamo-
ni.[k] **8** Kwa hiyo wakawatesa
na kuwakandamiza sana Wa-
israeli mwaka huo—kwa mia-
ka 18 waliwakandamiza Wais-
raeli wote waliokuwa ng'ambo
ya Yordani katika nchi iliyo-
kuwa ya Waamori kule Gilea-
di. **9** Waamoni pia walikuwa
wakivuka Yordani ili kupigana
na watu wa kabila la Yuda, Be-
njamini, na Efraimu; Waisrae-
li wakataabika sana. **10** Ndi-
po Waisraeli wakamlilia Yeho-
va awasaidie,[a] wakisema, "Tu-
mekutendea dhambi Mungu
wetu kwa sababu tumekuacha
na kuabudu Mabaali."[b]

**11** Lakini Yehova akawaa-
mbia Waisraeli, "Je, siku-
waokoa kutoka Misri[c] na ku-
toka mikononi mwa Waamori,[d]
Waamoni, Wafilisti,[e] **12** Wa-
sidoni, Waamaleki, na Wami-
diani walipokuwa wakiwa-
kandamiza? Mliponililia, nili-
waokoa kutoka mikononi
mwao. **13** Lakini mliniacha
na kuabudu miungu mingi-
ne.[f] Ndiyo sababu sitawaokoa
tena.[g] **14** Nendeni mkaililie
miungu mliyochagua iwasai-
die.[h] Na iwaokoe kutoka ka-
tika taabu yenu."[i] **15** Laki-
ni Waisraeli wakamwambia Ye-
hova, "Tumetenda dhambi.
Tutendee upendavyo. Laki-
ni tunakusihi utuokoe leo hii."
**16** Wakaondoa miungu ya ki-
geni waliyokuwa nayo na ku-
mtumikia Yehova,[j] naye haku-
weza tena kuvumilia* kuwao-
na Waisraeli wakiteseka.[k]

**17** Baadaye Waamoni[l] wa-
kakusanyika na kupiga kambi
huko Gileadi. Nao Waisraeli
wakakusanyika na kupiga ka-
mbi huko Mispa. **18** Ndipo
wakaaji wa Gileadi na wakuu

**10:6** * Au "Siria."

**10:16** * Au "na nafsi yake ikakosa subira kwa sababu ya."

SURA YA 9
a Mwa 9:6; Amu 9:5, 24
b Amu 9:7, 20
c Amu 6:32

SURA YA 10
d Amu 2:16
e Kum 3:14
f Amu 2:19; Amu 4:1; Amu 6:1; Ne 9:28
g Amu 3:7; Zb 106:36-38
h Hes 25:1, 2
i 1Fa 11:5; 2Fa 23:13
j Amu 16:23; 1Sa 5:4; 2Fa 1:2
k Kum 28:15, 48; Kum 31:17; Amu 2:14; Amu 4:2

Safu ya 2
a Kum 4:30
b Amu 2:13; Amu 3:7; 1Sa 12:9, 10
c Kut 14:30
d Hes 21:23-25
e Amu 3:31
f Amu 2:12
g 2Nya 15:2; Mik 3:4
h 1Fa 18:27
i Yer 2:28
j Kum 7:26
k 2Nya 7:14; 2Nya 33:13, 15; Zb 106:44; Isa 63:9
l Mwa 19:36, 38; Amu 3:13

wao wakaulizana, “Ni nani
atakayetuongoza kupigana na
Waamoni?[a] Atakayefanya hi-
vyo atakuwa kiongozi wa wa-
kaaji wote wa Gileadi.”

**11** Yeftha[b] Mgileadi ali-
kuwa shujaa hodari;
mama yake alikuwa kahaba
na baba yake aliitwa Gilea-
di. **2** Lakini mke wa Gilea-
di pia akazaa wana. Wana hao
walipokua, walimfukuza Yef-
tha na kumwambia, “Hutarithi
chochote katika nyumba ya
baba yetu kwa sababu wewe
ni mwana wa mwanamke mwi-
ngine.” **3** Basi Yeftha akawa-
kimbia ndugu zake akaenda
kuishi katika nchi ya Tobu.
Na watu wazembe wakajiunga
naye na kumfuata.

**4** Baada ya muda, Waamo-
ni wakapigana na Waisraeli.[c]
**5** Waamoni walipokuwa waki-
pigana na Waisraeli, wazee wa
Gileadi wakaenda mara moja
kumchukua Yeftha kutoka ka-
tika nchi ya Tobu. **6** Waka-
mwambia hivi Yeftha: “Njoo
uwe kamanda wetu ili tupi-
gane na Waamoni.” **7** Lakini
Yeftha akawaambia wazee wa
Gileadi, “Je, si ninyi mlio-
nichukia sana na kunifuku-
za kutoka nyumbani mwa
baba yangu?[d] Kwa nini mnani-
jia sasa mkiwa na matatizo?”
**8** Ndipo wazee wa Gileadi wa-
kamwambia Yeftha, “Ni kwe-
li, lakini sasa tumerudi kwa-
ko. Ukienda pamoja nasi ku-
pigana na Waamoni, utakuwa
kiongozi wetu na wa wakaa-
ji wote wa Gileadi.”[e] **9** Ndi-
po Yeftha akawaambia wazee
wa Gileadi, “Mkinirudisha ili
nipigane na Waamoni na Ye-
hova anisaidie kuwashinda,
bila shaka nitakuwa kiongozi
wenu!” **10** Wazee wa Gileadi
wakamwambia Yeftha, “Yeho-
va na awe shahidi* kati yetu
na kutuhukumu tusipofanya
unayosema.” **11** Basi Yeftha
akaenda pamoja na wazee wa
Gileadi, na watu wakamwe-
ka kuwa kiongozi na kamanda
wao. Na Yeftha akasema tena
masharti yake yote mbele za
Yehova huko Mispa.[a]

**12** Kisha Yeftha akatuma
wajumbe kwa mfalme wa Waa-
moni,[b] akisema, “Nimekuko-
sea nini hivi kwamba ume-
kuja kuishambulia nchi ya-
ngu?” **13** Mfalme wa Waamo-
ni akawaambia wajumbe wa
Yeftha, “Nimekuja kupigana
nanyi kwa sababu Waisraeli
walipotoka Misri[c] walichukua
nchi yangu, kuanzia Arnoni[d]
mpaka Yaboki hadi Yordani.[e]
Basi sasa irudishe kwa ama-
ni.” **14** Lakini Yeftha akawa-
tuma tena wajumbe kwa mfal-
me wa Waamoni **15** ili wa-
mwambie:

“Yeftha anasema hivi: ‘Wa-
israeli hawakuchukua nchi ya
Wamoabu[f] wala nchi ya Waa-
moni,[g] **16** kwa sababu Wais-
raeli walipotoka Misri, wali-
pitia nyikani hadi Bahari
Nyekundu[h] na mpaka Kade-
shi.[i] **17** Kisha Waisraeli wa-
katuma wajumbe kwa mfalme
wa Edomu,[j] wakisema, “Tafa-
dhali turuhusu tupitie katika
nchi yako,” lakini mfalme wa
Edomu akakataa. Kisha wa-
katuma wajumbe kwa mfalme
wa Moabu,[k] naye pia akaka-
taa. Basi Waisraeli wakaende-
lea kukaa Kadeshi.[l] **18** Wali-
popitia nyikani, waliizungu-
ka nchi ya Edomu[m] na nchi ya
Moabu. Wakapitia upande wa
mashariki wa nchi ya Moabu[n]

SURA YA 10
a Amu 11:1

SURA YA 11
b Amu 12:7; 1Sa 12:11; Ebr 11:32
c Amu 10:17
d Amu 11:2
e Amu 10:18

Safu ya 2
a Amu 10:17; Amu 11:34
b Mwa 19:36, 38
c Hes 21:23, 24
d Hes 21:26
e Kum 3:16, 17
f Mwa 19:36, 37; Kum 2:9
g Kum 2:19, 37
h Hes 14:25
i Hes 20:1
j Mwa 36:1; Hes 20:14; Kum 2:4
k Mwa 19:36, 37
l Hes 20:22
m Hes 21:4
n Hes 21:11

**11:10** * Tnn., “msikilizaji.”

na kupiga kambi katika eneo
la Arnoni; hawakufika kwenye
mpaka wa Moabu kwa sababu
Mto Arnoni ulikuwa mpaka wa
Moabu.[a]
**19** "'Kisha Waisraeli wa-
katuma wajumbe kwa Siho-
ni mfalme wa Waamori, mfal-
me wa Heshboni, wakamwa-
mbia hivi: "Tafadhali, turu-
husu tupitie katika nchi yako
twende katika nchi yetu."[b]
**20** Lakini Sihoni hakuwaru-
husu Waisraeli wapitie katika
eneo lake kwa sababu haku-
waamini, basi Sihoni akawa-
kusanya watu wake na kupi-
ga kambi huko Yahazi na kupi-
gana na Waisraeli.[c] **21** Kwa
hiyo Yehova Mungu wa Israeli
akamtia Sihoni na watu wake
wote mikononi mwao, Wais-
raeli wakawashinda na kumili-
ki nchi yote ya Waamori, wa-
kaaji wa nchi hiyo.[d] **22** Basi
wakamiliki eneo lote la Waa-
mori kutoka Arnoni mpaka
Yaboki na kuanzia nyikani
mpaka Yordani.[e]
**23** "'Yehova Mungu wa
Israeli ndiye aliyewafuku-
za Waamori kutoka mbele ya
watu wake Israeli,[f] na sasa
je, unataka kuwafukuza Wa-
israeli? **24** Je, humiliki nchi
yoyote unayopewa na mungu
wako Kemoshi?[g] Basi kila mtu
ambaye Yehova Mungu wetu
amemfukuza kutoka mbele
yetu, ndiye tutakayemfuku-
za.[h] **25** Je, una nguvu kuli-
ko Balaki[i] mwana wa Sipori,
mfalme wa Moabu? Yeye ha-
kushindana na Waisraeli wala
kupigana nao. **26** Waisrae-
li walipokuwa wakikaa kati-
ka jiji la Heshboni na miji
yake,*[j] Aroeri na miji yake, na
katika majiji yote yaliyo uki-
ngoni mwa Mto Arnoni kwa
miaka 300, kwa nini hamkuya-
komboa wakati huo?[a] **27** Si-
jakukosea, lakini umeniko-
sea kwa kunishambulia. Ye-
hova ambaye ni Mwamuzi[b] na
aamue leo kati ya Waisraeli na
Waamoni.'"
**28** Lakini mfalme wa Waa-
moni hakusikiliza ujumbe wa
Yeftha.
**29** Roho ya Yehova ikamjia
Yeftha,[c] naye akapitia Gilea-
di na Manase na kufika Mis-
pe kule Gileadi,[d] na kutoka
Mispe akaenda kupigana na
Waamoni.
**30** Ndipo Yeftha akaweka
nadhiri[e] kwa Yehova akisema,
"Ukiwatia Waamoni mikononi
mwangu, **31** yeyote atakaye-
toka nje ya mlango wa nyu-
mba yangu ili kunipokea ni-
takaporudi baada ya kuwashi-
nda Waamoni atakuwa wa Ye-
hova,[f] nami nitamtoa kama
dhabihu ya kuteketezwa."[g]
**32** Basi Yeftha akaenda ku-
pigana na Waamoni, na Yeho-
va akawatia mikononi mwake.
**33** Akawaua watu wengi ku-
toka Aroeri mpaka Mini-
thi, majiji 20, mpaka Abel-
keramimu. Kwa hiyo Waamoni
wakashindwa na Waisraeli.
**34** Mwishowe Yeftha akafi-
ka nyumbani kwake Mispa,[h]
na tazama! binti yake akato-
ka ili kumpokea, huku akipi-
ga tari na kucheza dansi!
Naye alikuwa ndiye mtoto pe-
kee. Yeftha hakuwa na mwana
wala binti mwingine ila yeye.
**35** Yeftha alipomwona, aka-
rarua mavazi yake na kusema,
"Ole wangu, binti yangu! Ume-
nivunja moyo,* kwa kuwa ni-

**11:26** * Au "miji jirani."

**11:35** * Tnn., "Umenishusha chini sana."

**SURA YA 11**
*a* Hes 21:13
*b* Hes 21:21-26, Kum 2:26, 27
*c* Kum 2:32, 33
*d* Yos 13:15, 21
*e* Kum 2:36
*f* Ne 9:22
*g* 1Fa 11:7
*h* Kut 23:28, Kut 34:11, Hes 33:53, Kum 9:5, Kum 18:12
*i* Hes 22:2, 3, Yos 24:9
*j* Hes 21:25

**Safu ya 2**
*a* Hes 21:26
*b* Isa 33:22
*c* Amu 3:9, 10, Zek 4:6
*d* Amu 10:17
*e* Kum 23:21
*f* 1Sa 1:11
*g* 1Sa 1:24
*h* Amu 10:17, Amu 11:11

mesababisha uende mbali. Nimetoa ahadi kwa Yehova, na siwezi kuivunja."[a]
36 Lakini akamwambia, "Baba yangu, ikiwa umetoa ahadi kwa Yehova, nitendee kama ulivyoahidi,[b] kwa kuwa Yehova amelipiza kisasi dhidi ya maadui wako, Waamoni."
37 Kisha akamwambia baba yake, "Naomba jambo hili: Niruhusu niwe peke yangu kwa miezi miwili, acha niende milimani nikaulilie ubikira wangu pamoja na wasichana wenzangu."*
38 Ndipo akamwambia, "Nenda!" Basi akamruhusu aende kwa miezi miwili, akaenda milimani pamoja na wasichana wenzake kuulilia ubikira wake.
39 Baada ya miezi miwili, akarudi kwa baba yake, kisha baba yake akatimiza nadhiri aliyoweka kumhusu.[c] Hakufanya ngono na mwanamume yeyote. Basi kukawa na desturi* hii katika Israeli:
40 Kila mwaka, wasichana Waisraeli walienda kumpongeza binti ya Yeftha Mgileadi siku nne kwa mwaka.

12 Watu wa kabila la Efraimu wakaitwa, nao wakavuka na kufika Zafoni,* wakamuuliza Yeftha, "Kwa nini hukutuita ulipovuka kwenda kupigana na Waamoni?[d] Tutakuteketeza pamoja na nyumba yako."
2 Lakini Yeftha akawaambia, "Mimi na watu wangu tulikuwa na ugomvi mkubwa pamoja na Waamoni. Nikawaomba ninyi mnisaidie, lakini hamkuniokoa kutoka mikononi mwao.
3 Nilipoona kwamba hamji kuniokoa, nikaamua kuhatarisha uhai wangu* na kwenda kupigana na Waamoni,[a] na Yehova akawatia mikononi mwangu. Basi kwa nini mmekuja kupigana nami leo?"
4 Ndipo Yeftha akawakusanya watu wote wa Gileadi,[b] wakapigana na watu wa Efraimu; na watu wa Gileadi wakawashinda Waefraimu kwa kuwa walisema, "Ninyi watu wa Gileadi ni wakimbizi tu kutoka Efraimu na kutoka Manase."
5 Watu wa Gileadi wakateka vivuko vya Yordani[c] ili kuwazuia Waefraimu wasivuke; na Waefraimu waliokuwa wakikimbia waliposema: "Naomba nivuke"; watu wa Gileadi walimuuliza kila mmoja wao, "Wewe ni Mwefraimu?" Aliposema: "Hapana!"
6 walimwambia, "Tafadhali sema Shibolethi." Lakini alisema, "Sibolethi," kwa kuwa hangeweza kutamka neno hilo kwa usahihi. Kwa hiyo walimkamata na kumuua kwenye vivuko vya Yordani. Basi Waefraimu 42,000 wakauawa wakati huo.
7 Yeftha alikuwa mwamuzi wa Israeli kwa miaka sita, kisha Yeftha Mgileadi akafa na kuzikwa katika jiji lake kule Gileadi.
8 Baada yake, Ibzani kutoka Bethlehemu akawa mwamuzi wa Israeli.[d]
9 Alikuwa na watoto wa kiume 30 na wa kike 30. Akawaoza binti zake 30 nje ya ukoo wake, na akaleta wanawake 30 kutoka nje ya ukoo wake ili waolewe na watoto wake wa kiume. Alikuwa mwamuzi wa Israeli kwa

SURA YA 11
a Hes 30:2; Zb 15:4; Mhu 5:4
b Amu 11:30, 31
c 1Sa 1:22, 24

SURA YA 12
d Amu 8:1

Safu ya 2
a Amu 11:29
b Kum 3:12, 13
c Amu 3:28; Amu 7:24
d Amu 2:16

11:37 *Au "nikalie pamoja na rafiki zangu kwa sababu sitaolewa kamwe." 11:39 *Au "sheria." 12:1 *Au labda, "wakavuka kuelekea kaskazini."

12:3 *Au "Niliiweka nafsi yangu mikononi mwangu."

miaka saba. **10** Kisha Ibza-
ni akafa na kuzikwa Beth-
lehemu.

**11** Na baada yake, Eloni
Mzabuloni akawa mwamuzi
wa Israeli kwa miaka kumi.
**12** Kisha Eloni Mzabuloni
akafa na kuzikwa Aiyaloni ka-
tika nchi ya Zabuloni.

**13** Na baada yake, Abdoni
mwana wa Hileli Mpiratho-
ni akawa mwamuzi wa Israe-
li. **14** Alikuwa na wana 40 na
wajukuu 30 waliopanda juu ya
punda 70. Alikuwa mwamuzi
wa Israeli kwa miaka minane.
**15** Kisha Abdoni mwana wa
Hileli Mpirathoni akafa na ku-
zikwa Pirathoni katika nchi ya
Efraimu katika mlima wa
Mwamaleki.[a]

**13** Waisraeli wakaanza tena
kutenda maovu macho-
ni pa Yehova,[b] na Yehova aka-
watia mikononi mwa Wafilisti[c]
kwa miaka 40.

**2** Basi, kulikuwa na mtu
mmoja huko Sora[d] wa kabila
la Dani[e] aliyeitwa Manoa.[f] Mke
wake alikuwa tasa.[g] **3** Siku
moja malaika wa Yehova aka-
mtokea mwanamke huyo na
kumwambia, “Wewe ni tasa
na huna mtoto. Lakini utapa-
ta mimba na kuzaa mwana.[h]
**4** Kwa hiyo, uwe mwangalifu
usinywe divai wala chocho-
te chenye kileo,[i] na usile kitu
chochote kisicho safi.[j] **5** Ta-
zama! Utapata mimba na ku-
zaa mwana; na hakuna we-
mbe utakaogusa kichwa cha-
ke[k] kwa sababu mtoto huyo
atakuwa Mnadhiri wa Mungu
tangu kuzaliwa,* naye ata-
waokoa Waisraeli kutoka mi-
kononi mwa Wafilisti.”[l]

**6** Ndipo mwanamke huyo
akaenda na kumwambia hivi
mume wake: “Mtu fulani wa
Mungu wa kweli alinijia, na ali-
kuwa kama malaika wa Mungu
wa kweli, naye alikuwa mwe-
nye kuogopesha sana. Siku-
muuliza alikotoka, wala haku-
niambia jina lake.[a] **7** Lakini
aliniambia, ‘Tazama! Utapata
mimba na kuzaa mwana. Basi
usinywe divai wala chochote
chenye kileo, wala usile kitu
chochote kisicho safi, kwa sa-
babu mtoto huyo atakuwa
Mnadhiri wa Mungu tangu ku-
zaliwa* mpaka kufa kwake.’”

**8** Manoa akamsihi Yehova
akisema, “Nakuomba Yehova.
Tafadhali, tunaomba yule mtu
wa Mungu wa kweli uliyeku-
wa umemtuma hivi punde aru-
di ili atufundishe jinsi ya ku-
mlea mtoto atakayezaliwa.”
**9** Basi Mungu wa kweli aka-
msikiliza Manoa, na yule ma-
laika wa Mungu wa kweli aka-
mjia tena huyo mwanamke
alipokuwa ameketi shamba-
ni; lakini Manoa mume wake
hakuwepo. **10** Mwanamke
huyo akakimbia haraka na ku-
mwambia mume wake, “Yule
mtu aliyenijia siku ile ameni-
tokea tena.”[b]

**11** Kwa hiyo Manoa akao-
ndoka na kufuatana na mke
wake. Akaja kwa mtu huyo na
kumuuliza, “Ni wewe uliyezu-
ngumza na mke wangu?” naye
akajibu: “Ni mimi.” **12** Ndi-
po Manoa akasema, “Ma-
neno yako na yatimie! Mtoto
huyo ataishi maisha ya aina
gani, naye atafanya kazi
gani?”[c] **13** Basi malaika wa
Yehova akamwambia hivi Ma-
noa: “Mke wako na ajiepushe
na kila kitu nilichomtajia.[d]
**14** Asile kitu chochote kina-

---

**13:5, 7** * Tnn., “kutoka tumboni.”

SURA YA 12
a Mwa 36:12; Kut 17:16; Hes 13:29; 1Sa 15:2

SURA YA 13
b Amu 2:11, 19; Amu 10:6
c Yos 13:1-3; Amu 10:7
d Yos 15:20, 33; Yos 19:41, 48
e Mwa 49:16
f Amu 16:31
g Mwa 30:22, 23
h Mwa 18:10; 1Sa 1:20; Lu 1:11, 13
i Hes 6:2, 3; Lu 1:15
j Law 11:26, 27
k Hes 6:2, 5
l Amu 2:16; Amu 13:1; Ne 9:27

Safu ya 2
a Amu 13:17, 18
b Amu 13:3
c Amu 13:8
d Amu 13:4

chotokana na mzabibu, asinywe divai wala chochote chenye kileo,[a] na asile kitu chochote kisicho safi.[b] Anapaswa kuzingatia mambo yote niliyomwagiza."

**15** Sasa Manoa akamwambia malaika wa Yehova, "Tafadhali kaa kidogo, tukuandalie mwanambuzi."[c] **16** Lakini malaika wa Yehova akamwambia Manoa, "Hata nikikaa, sitakula chakula chenu; lakini ukipenda unaweza kukitoa kwa Yehova kuwa dhabihu ya kuteketezwa." Manoa hakujua kwamba mtu huyo alikuwa malaika wa Yehova. **17** Kisha Manoa akamuuliza malaika wa Yehova, "Unaitwa nani,[d] ili neno lako litakapotimia tukuheshimu?" **18** Hata hivyo, malaika wa Yehova akamwambia: "Kwa nini unataka kujua jina langu, wakati jina lenyewe ni la ajabu?"

**19** Basi Manoa akachukua mwanambuzi na toleo la nafaka, akamtolea Yehova juu ya mwamba. Naye akafanya jambo la kushangaza huku Manoa na mke wake wakitazama. **20** Mwali wa moto ulipokuwa ukipaa kuelekea mbinguni, malaika wa Yehova akapaa katika huo mwali uliotoka katika madhabahu huku Manoa na mke wake wakitazama. Basi wakaanguka chini kifudifudi. **21** Malaika wa Yehova hakumtokea tena Manoa na mke wake. Ndipo Manoa akatambua kwamba huyo alikuwa malaika wa Yehova.[e] **22** Kisha Manoa akamwambia hivi mke wake: "Hakika tutakufa, kwa sababu tumemwona Mungu."[f] **23** Lakini mke wake akamwambia, "Kama Yehova angetaka kutuua, hangekubali dhabihu ya kuteketezwa[a] na toleo la nafaka kutoka mikononi mwetu, naye hangetuonyesha mambo haya yote, wala hangetuambia mambo haya yote."

**24** Baadaye mwanamke huyo akazaa mwana na kumpa jina Samsoni;[b] na mvulana huyo akazidi kukua, na Yehova akaendelea kumbariki. **25** Baada ya muda roho ya Yehova ikaanza kumchochea[c] huko Mahane-dani[d] kati ya Sora na Eshtaoli.[e]

**14** Ndipo Samsoni akaenda Timna, na akiwa huko akamwona mwanamke Mfilisti.* **2** Basi akarudi na kuwaambia hivi wazazi wake: "Nimevutiwa na mwanamke fulani Mfilisti huko Timna, ninaomba mniletee awe mke wangu." **3** Lakini baba yake na mama yake wakamwambia, "Je, huwezi kupata mke kati ya watu wetu wa ukoo na kati ya ndugu zetu wote?[f] Je, ni lazima uoe mke kutoka kati ya Wafilisti wasiotahiriwa?" Lakini Samsoni akamwambia baba yake, "Niletee mwanamke huyo, kwa sababu ndiye anayenifaa."* **4** Lakini wazazi wake hawakujua kwamba Yehova aliongoza jambo hilo, kwa sababu Alikuwa akitafuta nafasi ya kuwapiga Wafilisti, kwa kuwa Wafilisti walikuwa wakiwatawala Waisraeli wakati huo.[g]

**5** Basi Samsoni akaenda na baba yake na mama yake hadi Timna. Alipofika katika mashamba ya mizabibu ya Timna, simba* akamjia akinguruma.

---

**14:1** *Tnn., "mwanamke wa binti za Wafilisti." **14:3** *Tnn., "anafaa machoni pangu." **14:5** *Au "mwanasimba mwenye manyoya marefu shingoni."

**SURA YA 13**
a Hes 6:2, 3
b Law 11:26, 27
c Mwa 18:5, 7; Amu 6:18, 19; Ebr 13:2
d Mwa 32:29; Amu 13:6
e Amu 6:22, 23
f Kut 33:20; Yoh 1:18

**Safu ya 2**
a Amu 13:16
b Ebr 11:32
c Amu 3:9, 10; Amu 6:34; Amu 11:29; 1Sa 11:6
d Amu 18:11, 12
e Yos 15:20, 33

**SURA YA 14**
f Kum 7:3
g Amu 13:1

**6** Ndipo roho ya Yehova ika-
mtia nguvu,[a] naye akampa-
sua simba huyo vipande vi-
wili, kama mtu anavyompa-
sua mwanambuzi kwa miko-
no yake. Lakini hakumwambia
baba yake au mama yake
jambo alilofanya. **7** Kisha
akaenda kuzungumza na yule
mwanamke, na bado Samsoni
aliona kwamba anamfaa.[b]

**8** Baadaye alipokuwa aki-
rudi kumchukua mwanamke
huyo aende naye nyumbani,[c]
alienda kuangalia ule mzoga
wa simba, nao ulikuwa na nyu-
ki wengi na asali. **9** Basi aka-
kwangua asali hiyo na kuitia
mikononi mwake, akaila huku
akitembea. Alipomfikia baba
yake na mama yake, akawaga-
wia ili wale. Lakini hakuwaa-
mbia kwamba aliikwangua ku-
toka katika mzoga wa simba.

**10** Na baba yake akaenda
kumwona yule mwanamke,
naye Samsoni akafanya kara-
mu huko, kwa maana hivyo
ndivyo vijana wa kiume wa-
livyokuwa wakifanya. **11** Na
watu walipomwona, wakamle-
tea vijana 30 wa kuandamana
naye. **12** Kisha Samsoni aka-
waambia, "Nina kitendawili.
Mkikitegua katika siku saba
za karamu, nitawapa mava-
zi 30 ya kitani na mavazi me-
ngine 30. **13** Lakini mkishi-
ndwa kukitegua, mtanipa ma-
vazi 30 ya kitani na mavazi
mengine 30." Wakamwambia,
"Tega kitendawili chako, tusi-
kie." **14** Basi akawaambia,

"Mlo ulitoka katika mlaji,
Na kitu kitamu kilitoka
kwa mwenye nguvu."[d]

Nao hawakuweza kutegua
kitendawili hicho kwa siku
tatu. **15** Siku ya nne waka-
mwambia hivi mke wa Sam-
soni: "Mshawishi mume[a]
wako ili atutegulie kitenda-
wili hicho. Kama sivyo, tu-
takuteketeza kwa moto pa-
moja na watu wa nyumba ya
baba yako. Je, mlitualika
hapa ili mchukue mali zetu?"
**16** Basi mke wa Samsoni
akamlilia na kusema, "Ha-
kika unanichukia; hunipendi.[b]
Uliwategea watu wangu ki-
tendawili, lakini hujaniambia
maana yake." Samsoni aka-
mwambia, "Hata sijamwambia
baba yangu wala mama yangu!
Nikwambie wewe?" **17** Laki-
ni akaendelea kumlilia siku
zilizobaki za karamu hiyo ya
siku saba. Hatimaye Samsoni
akamtegulia kitendawili hicho
katika siku ya saba, kwa sa-
babu alimsumbua sana. Ndipo
mwanamke huyo akawaambia
watu wake maana ya kitenda-
wili hicho.[c] **18** Basi siku ya
saba kabla ya jua kutua,* wa-
naume wa jiji hilo wakamwa-
mbia hivi Samsoni:

"Ni nini kitamu kuliko
asali,
Na ni nani mwenye nguvu
kuliko simba?"[d]

Akawaambia:

"Kama hamngelima
na ng'ombe wangu
mchanga,[e]
Hamngekitegua kitendawi-
li changu."

**19** Kisha roho ya Yehova
ikamtia nguvu,[f] akaenda
Ashkeloni,[g] akawaua watu 30,
akachukua mavazi yao na ku-
wapa watu waliotegua kite-
ndawili.[h] Akarudi nyumbani
kwa baba yake akiwa ameka-
sirika sana.

**SURA YA 14**
*a* Amu 13:24, 25
*b* Amu 14:2
*c* Mwa 24:67; Mt 1:24
*d* Amu 14:8, 9

**Safu ya 2**
*a* Amu 16:5
*b* Amu 16:15
*c* Amu 16:16, 18
*d* Amu 14:14
*e* Amu 14:15
*f* Amu 13:24, 25; Amu 14:6; Amu 15:14
*g* Yos 13:2, 3; Amu 1:18
*h* Amu 14:12

---
**14:18** *Au labda, "kabla hajaingia kati-ka chumba cha ndani."

**20** Kisha wakamchukua
mke wa Samsoni[a] na kumpa
mmoja wa wale vijana walioa-
ndamana naye.[b]

**15** Baada ya muda, waka-
ti wa mavuno ya nga-
no, Samsoni alimchukua
mwanambuzi na kwenda ku-
mtembelea mke wake. Akase-
ma: “Ningependa kuingia ni-
kamwone mke wangu katika
chumba cha kulala.”* Lakini
baba ya mwanamke huyo ha-
kumruhusu kuingia. **2** Baba
ya mwanamke huyo akasema,
“Nilidhani, ‘Hakika unamchu-
kia.’[c] Kwa hiyo nikampa kijana
mwenzako.[d] Dada yake mdo-
go ni mrembo kuliko yeye. Ta-
fadhali, mchukue huyo badala
yake.” **3** Hata hivyo, Samso-
ni akawaambia, “Wakati huu
Wafilisti hawatanilaumu niki-
wadhuru.”

**4** Basi Samsoni akaenda na
kuwakamata mbweha 300. Ki-
sha akachukua mienge, aka-
wafunga mikia wawili-wawili
na kuweka mwenge mmoja
kati ya kila mikia miwili.
**5** Halafu akaiwasha moto ile
mienge na kuwaachilia mbwe-
ha hao waingie katika masha-
mba ya nafaka ya Wafili-
sti. Basi akateketeza kila kitu
kuanzia masuke mpaka nafa-
ka iliyo shambani, na pia ma-
shamba ya mizabibu na ya mi-
zeituni.

**6** Wafilisti wakauliza: “Ni
nani aliyefanya hivi?” Wakaa-
mbiwa: “Ni Samsoni, mkwe
wa yule Mtimna, kwa sababu
alimchukua mke wa Samsoni
na kumpa kijana mwenzake.”[e]
Kwa hiyo Wafilisti wakaenda
na kumteketeza mwanamke
huyo na baba yake.[f] **7** Kisha
Samsoni akawaambia, “Kama
haya ndiyo mambo mnayofa-
nya, sitawaacha mpaka nita-
kapolipiza kisasi.”[a] **8** Basi
akawapiga na kuwaua watu
wengi, mmoja baada ya mwi-
ngine, kisha akashuka na
kwenda kukaa pangoni katika
mwamba wa Etamu.

**9** Baadaye Wafilisti waka-
panda na kupiga kambi kule
Yuda, nao walikuwa waki-
zunguka-zunguka katika mji
wa Lehi.[b] **10** Ndipo watu wa
Yuda wakawauliza, “Kwa nini
mmekuja kutushambulia?”
Wakajibu: “Tumekuja kumka-
mata* Samsoni, na kumte-
ndea kama alivyotutendea.”
**11** Basi wanaume 3,000 wa
Yuda wakashuka kwenye pa-
ngo lililo katika mwamba wa
Etamu, wakamuuliza Samso-
ni, “Je, hujui kwamba Wafili-
sti wanatutawala?[c] Kwa nini
umetutendea hivi?” Akawaji-
bu: “Nimewatendea kama wali-
vyonitendea.” **12** Lakini wa-
kamwambia, “Tumekuja kuku-
kamata* ili tukutie mikononi
mwa Wafilisti.” Samsoni aka-
waambia, “Niapieni kwamba
ninyi hamtanidhuru.” **13** Wa-
kamwambia, “Usiogope, tu-
takufunga tu na kukupeleka
kwao, lakini hatutakuua.”

Basi wakamfunga kwa ka-
mba mbili mpya na ku-
mtoa mwambani.
**14** Alipofika Lehi, Wafilisti
walishangilia sana kumwona.
Kisha roho ya Yehova ikamtia
nguvu,[d] na kamba alizofu-
ngwa mikononi zikawa kama
nyuzi za kitani zilizocho-
mwa moto, nazo zikalegea*
na kuanguka kutoka mikononi

**15:1** * Au “chumba cha ndani.”

**15:10** * Au “kumfunga.” **15:12** * Au “ku-
kufunga.” **15:14** * Tnn., “zikayeyuka.”

SURA YA 14
a Amu 14:2
b Amu 14:11
Amu 15:1, 2

SURA YA 15
c Amu 14:17
d Amu 14:11, 20
e Amu 14:11, 20
f Amu 14:15

Safu ya 2
a Amu 14:4
b 2Sa 23:11, 12
c Amu 13:1
d Amu 13:24, 25
Amu 14:5, 6

mwake.[a] **15** Akaona utaya
mbichi wa punda dume; akau-
chukua na kuutumia kuua wa-
naume 1,000.[b] **16** Kisha Sa-
msoni akasema:
“Kwa utaya wa punda
—rundo moja, marundo
mawili!
Kwa utaya wa punda ni-
meua wanaume 1,000.”[c]
**17** Baada ya kusema hayo,
aliutupa utaya huo na kupai-
ta mahali hapo Ramath-lehi.*[d]
**18** Kisha akahisi kiu sana,
akamlilia Yehova akisema, “Ni
wewe uliyemtumia mtumishi
wako kuleta ukombozi huu
mkubwa. Je, sasa nife kwa kiu
na kuchukuliwa na watu wa-
siotahiriwa?” **19** Basi Mungu
akapasua mahali penye shi-
mo huko Lehi, na maji yaka-
tiririka kutoka humo.[e] Alipo-
yanywa, roho yake ikamrudia*
akapata nguvu tena. Ndiyo sa-
babu aliiita sehemu hiyo En-
hakore,# nayo iko Lehi mpa-
ka leo.
**20** Samsoni alikuwa mwa-
muzi wa Israeli kwa miaka 20
katika siku za Wafilisti.[f]
**16** Siku moja Samsoni alie-
nda Gaza, akamwona
kahaba fulani na kuingia nyu-
mbani mwake. **2** Watu wa
Gaza wakaambiwa, “Samso-
ni ameingia humu.” Basi wa-
kamzingira na kumvizia usi-
ku kucha kwenye lango la jiji.
Wakakaa kimya usiku kucha,
wakisema miongoni mwao,
“Kesho asubuhi tutamuua.”
**3** Lakini Samsoni akaende-
lea kulala mpaka usiku wa ma-
nane. Kisha akaamka na ku-
ng’oa malango ya jiji pamoja
na miimo yake miwili na ko-
meo. Akajitwika mabegani na
kuipeleka kwenye kilele cha
mlima ulio karibu na Hebroni.
**4** Baada ya hayo akampe-
nda mwanamke fulani katika
Bonde* la Soreki, aliyeitwa
Delila.[a] **5** Basi watawala wa
Wafilisti wakaenda kwa mwa-
namke huyo na kumwambia,
“Mdanganye*[b] ili ujue chanzo
cha nguvu zake nyingi na ji-
nsi tunavyoweza kumshinda,
kumfunga, na kumdhibiti. Na
kila mmoja wetu atakupa vi-
pande 1,100 vya fedha.”
**6** Baadaye Delila akamwa-
mbia Samsoni, “Naomba unia-
mbie chanzo cha nguvu zako
nyingi na kitu kinachoweza
kutumiwa kukufunga na ku-
kudhibiti.” **7** Samsoni aka-
mwambia, “Wakinifunga kwa
kamba saba mbichi za upinde,
nitakuwa dhaifu kama mwa-
nadamu mwingine yeyote.”
**8** Basi watawala wa Wafilisti
wakamletea mwanamke huyo
kamba saba mbichi za upinde,
akamfunga nazo. **9** Nao wa-
kawaficha watu fulani katika
chumba cha ndani ili wamvi-
zie, basi Delila akamwambia,
“Wafilisti wamekuja kukusha-
mbulia, Samsoni!” Ndipo aka-
zikata hizo kamba kwa urahi-
si kama uzi wa kitani unavyo-
katika unapoguswa na moto.[c]
Nao hawakujua siri ya ngu-
vu zake.
**10** Basi Delila akamwambia
Samsoni: “Umenihadaa* na
kunidanganya. Sasa tafa-
dhali, niambie unaweza ku-
fungwa kwa kitu gani?”
**11** Kwa hiyo akamwambia,
“Wakinifunga kwa kamba
mpya ambazo hazijatumiwa,

**15:17** *Maana yake “Kilima cha Utaya.” **15:19** *Au “nguvu zake zikamrudia.” #Maana yake “Chemchemi ya Anayeita.”

**16:4** *Au “Korongo.” **16:5** *Au “Mshawishi.” **16:10** *Au “Umenichezea.”

SURA YA 15
a Amu 16:9, 12
b Amu 3:31
c Amu 16:30
d Amu 15:9
e Kut 17:6
f Mwa 49:16; Amu 2:16; Amu 13:1, 5; Amu 16:31; Ebr 11:32

Safu ya 2

SURA YA 16
a Amu 16:18
b Amu 14:15
c Amu 15:14

nitakuwa dhaifu kama mwa-
nadamu mwingine yeyote.”
**12** Basi Delila akachukua ka-
mba mpya akamfunga nazo,
kisha akamwambia hivi Sam-
soni kwa sauti kubwa: “Wafili-
sti wamekuja kukushambulia,
Samsoni!” (Wakati huo watu
waliokuwa wakimvizia wali-
kuwa wamejificha katika chu-
mba cha ndani.) Ndipo akazi-
kata kamba hizo kutoka miko-
noni mwake kama nyuzi.[a]
**13** Kisha Delila akamwa-
mbia Samsoni, “Mpaka sasa
umenihadaa na kunidanga-
nya.[b] Niambie unaweza ku-
fungwa kwa kitu gani?” Aka-
mjibu, “Kwa kufuma vishungi
saba vya nywele zangu kwa
uzi wa mtande.” **14** Basi aka-
vifunga kwa kigingi na ku-
mwambia hivi kwa sauti ku-
bwa: “Wafilisti wamekuja ku-
kushambulia, Samsoni!” Basi
akaamka kutoka usingizini na
kung’oa kigingi hicho cha wa-
fumaji na uzi wa mtande.
**15** Sasa Delila akamwa-
mbia, “Unawezaje kusema ‘Na-
kupenda’[c] wakati moyo wako
haupo pamoja nami? Umeni-
hadaa mara tatu na hujania-
mbia chanzo cha nguvu
zako nyingi.”[d] **16** Delila ali-
msumbua Samsoni siku baada
ya siku na kumshinikiza, aka-
mchosha* hivi kwamba aka-
tamani kufa.[e] **17** Mwishowe
akamfunulia moyo wake na
kumwambia, “Kichwa changu
hakijawahi kamwe kuguswa
na wembe, kwa kuwa mimi ni
Mnadhiri wa Mungu tangu ku-
zaliwa.*[f] Nikinyolewa, nguvu
zangu zitanitoka, nami nita-
kuwa dhaifu kama wanadamu
wengine wote.”
**18** Delila alipoona kwamba
Samsoni amemfunulia moyo
wake, akawaita mara moja
watawala wa Wafilisti[a] na ku-
waambia, “Njooni, kwa maa-
na sasa amenifunulia moyo
wake.” Basi watawala wa Wa-
filisti wakaja kwa Delila wa-
kiwa na zile pesa. **19** Deli-
la akamlaza Samsoni mapaja-
ni; akamwita mtu ili amnyoe
vile vishungi saba vya nywe-
le zake. Ndipo Delila akaanza
kumdhibiti, kwa maana ali-
kuwa akiishiwa na nguvu.
**20** Kisha Delila akamwambia
hivi kwa sauti kubwa: “Wa-
filisti wamekuja kukushambu-
lia, Samsoni!” Ndipo akaamka
kutoka usingizini na kuse-
ma, “Nitatoka nje kama awa-
li[b] na kujinasua.” Lakini ha-
kujua kwamba Yehova alikuwa
amemwacha. **21** Basi Wafili-
sti wakamkamata na ku-
mng’oa macho. Wakampeleka
Gaza na kumfunga kwa pingu
mbili za shaba, akawa akisa-
ga nafaka gerezani. **22** Laki-
ni nywele za kichwa chake zi-
kaanza kukua tena baada ya
kunyolewa.[c]
**23** Watawala wa Wafilisti
wakakusanyika ili kushere-
hekea na kumtolea dhabi-
hu nyingi mungu wao Dago-
ni,[d] kwa kuwa walisema, “Mu-
ngu wetu amemtia mikono-
ni mwetu adui yetu Samsoni!”
**24** Watu walipomwona, waka-
msifu mungu wao wakisema,
“Mungu wetu amemtia miko-
noni mwetu adui yetu aliyeha-
ribu nchi yetu[e] na kuua watu
wengi kati yetu.”[f]
**25** Mioyo yao ilipojaa fu-
raha wakasema, “Mwiteni
Samsoni atutumbuize.” Basi

**SURA YA 16**
*a* Amu 16:9
*b* Amu 16:7, 11
*c* Amu 14:16
*d* Amu 16:7; Amu 16:11; Amu 16:13
*e* Amu 14:17
*f* Hes 6:5; Amu 13:5, 7

**Safu ya 2**
*a* Amu 16:5
*b* Amu 16:9; Amu 16:12; Amu 16:14
*c* Amu 13:5
*d* 1Sa 5:4
*e* Amu 15:4, 5
*f* Amu 15:7, 8; Amu 15:15, 16

**16:16** * Au “nafsi yake ikachoka.” **16:17** * Tnn., “kutoka tumboni mwa mama yangu.”

wakamwita Samsoni kutoka gerezani ili awatumbuize; wakamsimamisha katikati ya nguzo. **26** Samsoni akamwambia hivi mvulana aliyekuwa amemshika mkono: “Niache niguse nguzo zinazotegemeza nyumba hii, ili niziegemee.” **27** (Basi nyumba hiyo ilikuwa imejaa wanaume na wanawake. Na watawala wote wa Wafilisti walikuwemo, na darini kulikuwa na watu wapatao 3,000, wanaume na wanawake, waliokuwa wakimtazama Samsoni akiwatumbuiza.)

**28** Ndipo Samsoni[a] akamlilia Yehova akisema, “Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova, nikumbuke, tafadhali, na kunitia nguvu,[b] tafadhali, mara hii moja tu, Ee Mungu, acha niwalipize kisasi Wafilisti kwa ajili ya jicho moja tu, kati ya macho yangu mawili.”[c]

**29** Kisha Samsoni akazishika nguzo mbili za katikati zilizotegemeza nyumba hiyo, nguzo moja kwa mkono wa kulia na ile nyingine kwa mkono wa kushoto. **30** Kisha Samsoni akasema hivi kwa sauti kubwa: “Acha nife* pamoja na Wafilisti!” Ndipo akasukuma nguzo hizo kwa nguvu zake zote, na nyumba hiyo ikawaangukia watawala na watu wote waliokuwemo.[d] Kwa hiyo watu aliowaua wakati wa kifo chake walikuwa wengi kuliko aliowaua maishani mwake.[e]

**31** Baadaye ndugu zake na watu wote wa familia ya baba yake wakaja kumchukua. Wakamzika kati ya Sora[f] na Eshtaoli katika kaburi la Manoa[g] baba yake. Samsoni alikuwa mwamuzi wa Israeli kwa miaka 20.[h]

**17** Kulikuwa na mtu mmoja katika eneo lenye milima la Efraimu[a] aliyeitwa Mika. **2** Siku moja alimwambia hivi mama yake: “Vile vipande 1,100 vya fedha ulivyoibiwa na ukamlaani aliyekuibia, nikiwa nasikia—mimi ndiye niliyevichukua.” Mama yake akamwambia, “Yehova na akubariki mwanangu.” **3** Basi akamrudishia mama yake vile vipande 1,100 vya fedha, lakini mama yake akasema, “Nitazitakasa fedha hizi kwa ajili ya Yehova zitoke mikononi mwangu ili mwanangu azitumie kutengeneza sanamu ya kuchongwa na sanamu ya chuma.*[b] Sasa nakurudishia fedha hizi.”

**4** Baada ya kumrudishia mama yake fedha hizo, mama yake akachukua vipande 200 vya fedha na kumpa mfua fedha. Naye akatengeneza sanamu ya kuchongwa na sanamu ya chuma;* na sanamu hizo zikawekwa katika nyumba ya Mika. **5** Na Mika alikuwa na nyumba ya miungu, naye akatengeneza efodi*[c] na sanamu za terafimu#[d] na kumweka mmoja wa wanawe awe kuhani wake.[e] **6** Siku hizo hakukuwa na mfalme katika Israeli.[f] Kila mtu alifanya jambo aliloona ni jema machoni pake.*[g]

**7** Basi kulikuwa na kijana fulani kutoka Bethlehemu[h] kule Yuda aliyetoka katika ukoo wa Yuda. Alikuwa Mlawi[i] na alikuwa ameishi huko kwa muda. **8** Kijana huyo akaondoka katika jiji la Bethlehemu katika nchi ya Yuda ili atafute mahali pengine pa kuishi. Alipokuwa akisafiri, ali-

**16:30** *Au “nafsi yangu ife.”

**17:3, 4** *Au “sanamu ya kuyeyushwa.” **17:5** *Au “kizibao cha kuhani.” #Au “miungu ya familia; sanamu.” **17:6** *Au “alilofikiri linafaa.”

SURA YA 16
a Ebr 11:32
b Amu 14:5, 6; Amu 14:19; Amu 15:14
c Amu 16:21
d Amu 16:27
e Amu 14:19; Amu 15:7, 8; Amu 15:15, 16
f Amu 13:2
g Amu 13:8
h Amu 2:16; Amu 15:20

Safu ya 2

SURA YA 17
a Yos 17:14, 15
b Kut 20:4; Law 26:1; Kum 27:15
c Kut 28:6; Amu 8:27
d Mwa 31:19
e Hes 3:10; Kum 12:11, 13; 2Nya 13:8, 9
f 1Sa 8:4, 5
g Amu 21:25
h Mik 5:2
i Hes 3:45; Yos 14:3; Yos 18:7

fika katika eneo lenye milima
la Efraimu, katika nyumba
ya Mika.[a] **9** Mika akamuuli-
za, “Unatoka wapi?” Akamjibu,
“Mimi ni Mlawi kutoka Bethle-
hemu kule Yuda, natafuta ma-
hali pa kuishi.” **10** Basi Mika
akamwambia, “Kaa pamoja
nami, uwe kama baba* na ku-
hani wangu. Nitakupa vipande
kumi vya fedha kwa mwaka,
mavazi, na chakula.” Kwa hiyo
Mlawi huyo akaingia nyumba-
ni mwake. **11** Mlawi huyo
akakubali kukaa na Mika, naye
akawa kama mmoja wa wana-
we. **12** Isitoshe, Mika aka-
mweka Mlawi huyo kuwa ku-
hani wake,[b] akaishi nyumbani
mwa Mika. **13** Basi Mika aka-
sema, “Sasa najua kwamba Ye-
hova atanitendea mema, kwa
maana Mlawi amekuwa kuhani
wangu.”

**18** Siku hizo hakukuwa na
mfalme katika Israeli.[c]
Na siku hizo watu wa kabila
la Dani[d] walikuwa wakitafuta
mahali pa kukaa, kwa sababu
kufikia wakati huo hawaku-
wa wamepata urithi miongoni
mwa makabila ya Israeli.[e]

**2** Watu wa kabila la Dani
wakawatuma wanaume wata-
no mashujaa kutoka miongo-
ni mwao, waliotoka Sora na
Eshtaoli,[f] ili waipeleleze nchi
na kuichunguza. Wakawaa-
mbia, “Nendeni mkaichungu-
ze nchi.” Walipofika kwenye
eneo lenye milima la Efraimu,
nyumbani kwa Mika,[g] waka-
lala huko usiku huo. **3** Wa-
lipokaribia nyumba ya Mika,
walimsikia* yule kijana na
kutambua kwamba alikuwa
Mlawi, basi wakaenda ku-
muuliza, “Ni nani aliyekule-
ta huku? Unafanya nini hapa?
Ni kazi gani iliyokuleta hapa?”
**4** Akawaeleza mambo amba-
yo Mika alimtendea na kuwaa-
mbia, “Ameniajiri ili niwe ku-
hani wake.”[a] **5** Ndipo waka-
mwambia, “Tafadhali, muu-
lize Mungu ikiwa safari yetu
itafanikiwa.” **6** Kuhani huyo
akawaambia, “Nendeni kwa
amani. Yehova yuko pamoja
nanyi katika safari yenu.”

**7** Basi wanaume hao wata-
no wakaendelea na safari na
kufika Laishi.[b] Wakaona jinsi
wakaaji wa huko walivyoishi
kama Wasidoni bila kumtege-
mea yeyote. Walikuwa watu
watulivu wasio na wasiwasi,[c]
na hakukuwa na mtawala ye-
yote aliyewakandamiza wala
kuwasumbua. Waliishi mbali
sana na Wasidoni, na hawaku-
shughulika na watu wengine.

**8** Wanaume hao waliporu-
di kwa ndugu zao huko Sora
na Eshtaoli,[d] ndugu zao wa-
kawauliza, “Mambo yalienda-
je?” **9** Wakajibu, “Twendeni
tukapigane nao, kwa kuwa tu-
meona nchi yao ni nzuri sana.
Kwa nini mnasitasita? Msika-
wie kwenda kumiliki nchi
hiyo. **10** Mtakapofika, mta-
kuta watu wasio na wasiwa-
si,[e] na nchi yao ni kubwa. Mu-
ngu amewapa ninyi nchi hiyo
ambayo haipungukiwi na kitu
chochote duniani.”[f]

**11** Basi wanaume 600 wa
kabila la Dani wenye sila-
ha wakatoka Sora na Eshtao-
li.[g] **12** Nao wakaenda na ku-
piga kambi karibu na
Kiriath-yearimu[h] kule Yuda.
Ndiyo sababu eneo hilo lili-
lo upande wa magharibi
wa Kiriath-yearimu, linaitwa
Mahane-dani*[i] mpaka leo.

SURA YA 17
*a* Amu 17:1, 5
*b* Hes 3:10; Amu 17:5

SURA YA 18
*c* Amu 8:23; 1Sa 8:4, 5
*d* Yos 19:40
*e* Yos 19:47, 48; Amu 1:34
*f* Yos 19:41, 48
*g* Amu 17:1, 5

Safu ya 2
*a* Amu 17:9, 10
*b* Yos 19:47, 48; Amu 18:29
*c* Amu 18:27
*d* Yos 15:20, 33; Amu 18:2
*e* Amu 18:7, 27
*f* Kut 3:8; Kum 8:7-9
*g* Amu 18:2
*h* 1Sa 7:1
*i* Amu 13:24, 25

**17:10** * Au “mshauri.” **18:3** * Au “walitambua lafudhi ya.”

**18:12** * Maana yake “Kambi ya Dani.”

**13** Wakatoka huko na kwenda
kwenye eneo lenye milima la
Efraimu, wakafika nyumbani
kwa Mika.[a]

**14** Kisha wale wanaume
watano waliokuwa wamee-
nda kuipeleleza nchi ya Lai-
shi[b] wakawaambia hivi ndu-
gu zao: “Je, mnajua kwamba
nyumba hizi zina efodi,* tera-
fimu,# sanamu ya kuchongwa,
na sanamu ya chuma?△[c] Fiki-
rieni mtakalofanya.” **15** Basi
wakaenda kwenye nyumba ya
yule kijana Mlawi,[d] nyumba-
ni kwa Mika, ili kumjulia hali.
**16** Wakati huo, wale wanau-
me 600 wa kabila la Dani[e] we-
nye silaha, walikuwa wamesi-
mama langoni. **17** Wale wa-
naume watano walioenda
kuipeleleza nchi[f] wakaingia
ndani ili kuchukua ile sana-
mu ya kuchongwa, ile efodi,*[g]
zile terafimu,#[h] na ile sana-
mu ya chuma.△[i] (Yule kuha-
ni[j] alikuwa amesimama lango-
ni pamoja na wale wanaume
600 wenye silaha.) **18** Nao
wakaingia katika nyumba
ya Mika wakachukua ile sa-
namu ya kuchongwa, ile efo-
di,* zile terafimu,# na ile
sanamu ya chuma.△ Kuhani
huyo akawauliza, “Mnafanya
nini?” **19** Lakini wakamwa-
mbia, “Nyamaza. Funika ki-
nywa chako kwa mkono wako,
tufuate ili uwe baba* na ku-
hani wetu. Je, ni bora kwa-
ko kuwa kuhani wa nyumba ya
mtu mmoja[k] au kuhani wa ka-
bila na ukoo katika Israeli?”[l]
**20** Ndipo kuhani huyo akari-
dhika, akachukua ile efodi,*
zile terafimu,# na ile sanamu
ya kuchongwa,[a] akaenda nao.

**21** Basi wakaanza safari
yao, huku wakitanguliwa na
watoto, mifugo, na vitu vyao
vyenye thamani. **22** Walipo-
kuwa umbali fulani kutoka
nyumbani kwa Mika, wanau-
me walioishi karibu na Mika
walikusanyika pamoja, waka-
wafuatia na kuwafikia wale
watu wa kabila la Dani.
**23** Walipowapigia kelele watu
wa kabila la Dani, waligeuka
na kumuuliza Mika, “Una shi-
da gani? Kwa nini umekuja na
umati huu?” **24** Basi akase-
ma, “Mmechukua miungu ni-
liyojitengenezea na kuondoka
na kuhani wangu pia. Mkania-
cha bila chochote. Mnawezaje
kuniuliza, ‘Una shida gani?’”
**25** Ndipo wale wanaume wa
kabila la Dani wakamwambia,
“Usitufokee; la sivyo, wanau-
me hawa wenye hasira wata-
kushambulia na kukuua wewe
na watu wa nyumbani mwa-
ko.” **26** Basi watu wa kabila
la Dani wakaendelea na safari,
na Mika alipoona kwamba wa-
memzidi nguvu, akageuka na
kurudi nyumbani kwake.

**27** Baada ya kuchukua miu-
ngu ya Mika, pamoja na kuha-
ni wake, wakaenda kuwasha-
mbulia watu watulivu na wa-
sio na wasiwasi[b] wa Laishi.[c]
Wakawaua kwa upanga na ku-
teketeza jiji lao. **28** Hawaku-
wa na mtu wa kuwaokoa, kwa
sababu waliishi mbali sana
na Wasidoni katika bonde*
la Beth-rehobu,[d] nao hawaku-
shughulika na watu wengine.
Watu wa kabila la Dani waka-
lijenga upya jiji hilo na kui-
shi humo. **29** Wakaliita jiji
hilo Dani[e] sawa na jina la baba

---

18:14, 17, 18, 20 *Au “kizibao cha kuhani.” 18:14, 17, 18, 20 #Au “miungu ya familia; sanamu.” 18:14, 17, 18 △Au “sanamu ya kuyeyushwa.” 18:19 *Au “mshauri.”

18:28 *Au “nchi tambarare ya chini.”

---

SURA YA 18
a Amu 17:1, 5
b Amu 18:2; Amu 18:29
c Kum 27:15; Amu 17:4, 5
d Amu 17:7, 12; Amu 18:30
e Amu 18:11
f Amu 18:2
g Kut 28:6; Amu 8:27
h Mwa 31:19
i Law 19:4; Kum 27:15; Amu 17:3-5
j Amu 17:12
k Amu 17:12
l Amu 18:30

Safu ya 2
a Amu 17:4, 5
b Amu 18:7, 10
c Yos 19:47, 48; Amu 18:29
d Hes 13:17, 21
e Yos 19:47, 48; Amu 20:1; 1Fa 4:25; 1Fa 12:28, 29

yao, Dani, mtoto wa Israeli.[a] Lakini mwanzoni jiji hilo liliitwa Laishi.[b] **30** Kisha watu wa kabila la Dani wakaanza kuabudu ile sanamu ya kuchongwa,[c] naye Yonathani[d] mwana wa Gershomu,[e] mwana wa Musa, na wanawe wakawa makuhani wa kabila la Dani mpaka wakaaji walipopelekwa uhamishoni. **31** Nao wakaisimamisha ile sanamu ya kuchongwa iliyotengenezwa na Mika, na sanamu hiyo ikaendelea kuwa huko sikuzote ambazo nyumba ya Mungu wa kweli ilikuwa Shilo.[f]

**19** Katika siku hizo, wakati ambapo hakukuwa na mfalme katika Israeli,[g] Mlawi fulani aliyekuwa akiishi mbali katika eneo lenye milima la Efraimu[h] alimwoa suria kutoka Bethlehemu[i] kule Yuda. **2** Lakini suria huyo hakuwa mwaminifu kwake, akamwacha mume wake na kurudi Bethlehemu nyumbani kwa baba yake kule Yuda. Naye akakaa huko kwa miezi minne. **3** Basi mume wake akaenda kumsihi arudi; alienda na mtumishi wake wa kiume na punda wawili. Mwanamke huyo akamkaribisha katika nyumba ya baba yake. Baba yake alifurahi kumwona. **4** Basi baba mkwe wake, yaani, baba ya yule msichana, akamshawishi akae hapo kwa siku tatu; wakala na kunywa; naye akalala huko.

**5** Siku ya nne, walipoamka asubuhi na mapema ili waanze safari, baba ya yule msichana akamwambia hivi mkwe wake: “Kula chakula kidogo ili upate nguvu,* kisha uende.” **6** Basi wakaketi, na wote wawili wakala na kunywa; kisha baba ya yule msichana akamwambia huyo mwanamume, “Tafadhali, lala hapa usiku huu, ustarehe.”* **7** Mwanamume huyo alipotaka kuondoka, baba mkwe wake akamsihi sana abaki, naye akalala tena usiku huo.

**8** Alipoamka asubuhi na mapema siku ya tano ili aende, baba ya msichana huyo akasema, “Tafadhali, kula chakula kidogo ili upate nguvu.”* Nao wakakaa mpaka jioni sana, na wote wawili wakaendelea kula. **9** Yule mwanamume alipotaka kuondoka pamoja na suria* wake na mtumishi wake, baba mkwe wake, yaani, baba ya yule msichana, akamwambia, “Tazama! Mchana umekwisha, jioni inakaribia. Tafadhali, lala hapa usiku huu, ustarehe. Amkeni mapema kesho na kuanza safari yenu ya kwenda nyumbani kwenu.”# **10** Hata hivyo, mwanamume huyo hakutaka kulala huko tena, basi akaondoka na kusafiri mpaka Yebusi, yaani, Yerusalemu.[a] Alikuwa na punda wake wawili wenye matandiko, suria wake, na mtumishi wake.

**11** Walipokaribia Yebusi, ilikuwa jioni sana. Basi yule mtumishi akamuuliza bwana wake, “Tunaweza kulala katika jiji hili la Wayebusi usiku huu?” **12** Lakini bwana wake akamjibu hivi: “Hatutalala katika jiji la watu ambao si Waisraeli. Tutaendelea na safari mpaka Gibea.”[b] **13** Kisha akamwambia hivi mtumishi

---

**19:5, 8** *Au “ili moyo wako uendelee kuishi.”

**19:6** *Au “uchangamshe moyo wako.”
**19:9** *Au “mke.” #Tnn., “katika hema lenu.”

**SURA YA 18**
a Mwa 30:6; Mwa 32:28
b Amu 18:7
c Amu 17:1, 4; Amu 18:18
d Amu 17:12
e Kut 2:21, 22
f Kut 40:2; Yos 18:1; 1Sa 1:3

**SURA YA 19**
g 1Sa 8:4, 5
h Yos 17:14, 15
i Mwa 35:19; Mik 5:2

**Safu ya 2**
a Yos 15:8, 63; Yos 18:28; Amu 1:8
b Yos 18:28

wake: “Twende, tujitahidi ku-
fika Gibea au Rama; tulale ka-
tika mojawapo ya majiji
hayo.”[a] **14** Basi wakaendelea
na safari, na jua likaanza ku-
tua walipokaribia Gibea, jiji la
Wabenjamini.

**15** Wakaingia Gibea ili wa-
lale humo usiku. Wakaketi ka-
tika uwanja wa jiji, lakini
hakuna yeyote aliyewakaribi-
sha ili walale nyumbani mwa-
ke usiku.[b] **16** Baadaye jioni
hiyo, mzee fulani aliingia jijini
kutoka shambani mwake. Ali-
zaliwa katika eneo lenye mili-
ma la Efraimu,[c] na kwa muda
fulani alikuwa akiishi Gibea;
lakini wenyeji wa jiji hilo wa-
likuwa Wabenjamini.[d] **17** Ali-
potazama na kumwona yule
msafiri katika uwanja wa
jiji, mzee huyo akamuuli-
za, “Unaenda wapi, na ume-
toka wapi?” **18** Akajibu, “Tu-
natoka Bethlehemu kule Yuda
nasi tunaenda mbali katika
eneo lenye milima la Efrai-
mu, nyumbani kwetu. Nilie-
nda Bethlehemu katika nchi
ya Yuda,[e] nami ninaenda kwe-
nye nyumba ya Yehova,* la-
kini sijakaribishwa na yeyo-
te. **19** Tuna nyasi na chaku-
la cha kutosha kwa ajili ya pu-
nda wetu,[f] na pia nina mkate[g]
na divai kwa ajili yangu, su-
ria* wangu, na mtumishi wa-
ngu. Hatujapungukiwa na kitu
chochote.” **20** Hata hivyo,
mzee huyo akasema, “Uwe na
amani! Nitawapa chochote
mnachohitaji. Lakini msilale
hapa kwenye uwanja wa jiji.”
**21** Ndipo akamkaribisha nyu-
mbani mwake na kuwalisha*
punda wake. Kisha wakanawa
miguu, wakala, na kunywa.

**22** Walipokuwa wakila na
kunywa, wanaume fulani wa-
huni katika jiji hilo wakaizi-
ngira nyumba na kuugonga
mlango kwa fujo, huku wa-
kimwambia hivi mzee huyo
mwenye nyumba, “Mtoe nje
yule mwanamume aliyeingia
nyumbani mwako, ili tufa-
nye ngono naye.”[a] **23** Ndipo
mwenye nyumba akatoka nje
na kuwaambia, “Sivyo, ndugu
zangu, msifanye uovu. Tafa-
dhali, mtu huyu ni mgeni wa-
ngu. Msifanye jambo hili la
aibu. **24** Hapa nina binti bi-
kira na pia suria wa mwana-
mume huyu. Acheni niwatoe
nje, ili mwatendee mambo ya
aibu, ikiwa mnataka kufanya
hivyo.*[b] Lakini msimtendee
mwanamume huyu jambo hili
la aibu.”

**25** Lakini wanaume hao ha-
wakumsikiliza, basi yule mtu
akamtoa nje kwa nguvu suria*
wake.[c] Wakambaka na kumte-
ndea vibaya usiku kucha mpa-
ka asubuhi. Kisha kulipopa-
mbazuka wakamwacha aende
zake. **26** Asubuhi na mape-
ma, mwanamke huyo akaja
kwenye nyumba ya yule mtu
alimokuwa bwana wake, akaa-
nguka chini mlangoni, akala-
la hapo mpaka kulipopamba-
zuka. **27** Bwana wake ali-
poamka asubuhi na kufungua
milango ya nyumba ili atoke
na kuendelea na safari, aka-
mwona yule mwanamke, suria
wake, akiwa amelala mlango-
ni, mikono yake ikiwa kwenye
kizingiti. **28** Akamwambia,
“Amka twende.” Lakini haku-
sema lolote. Kwa hiyo mwana-

---

**19:18** *Au labda, “ninatumikia katika nyumba ya Yehova.” **19:19, 25** *Au “mke.” **19:21** *Au “na kuwapa chakula cha mifugo.”

**19:24** *Au “muwatendee vibaya kama mnavyotaka.”

SURA YA 19
*a* Yos 18:21, 25
*b* Mwa 19:2
*c* Amu 19:1
*d* Yos 18:21, 28
*e* Amu 19:1, 2
*f* Mwa 24:32
*g* Mwa 18:5
Mwa 19:3

Safu ya 2
*a* Mwa 19:4, 5
Law 20:13
Ro 1:27
1Ko 6:9, 10
Yud 7
*b* Mwa 19:6-8
*c* Amu 19:2

mume huyo akamwinua na ku-
mweka juu ya punda, wakao-
ndoka na kuelekea nyumbani.
**29** Alipofika nyumbani kwa-
ke, akachukua kisu na kuika-
takata ile maiti ya suria wake
vipande 12, akapeleka kipa-
nde katika kila eneo* la Israe-
li. **30** Wote walioona jambo
hilo wakasema, "Jambo kama
hili halijawahi kutokea kamwe
wala kuonekana tangu Wais-
raeli walipotoka Misri mpa-
ka leo. Fikirieni jambo hili,*
mshauriane,[a] kisha mtuambie
tutakalofanya."

**20** Ndipo Waisraeli wote
kutoka Dani[b] hadi Beer-
sheba na kutoka nchi ya Gilea-
di[c] wakakusanyika kwa umo-
ja* mbele za Yehova kule
Mispa.[d] **2** Basi wakuu wa
watu na wa makabila yote ya
Israeli wakachukua nafasi zao
katika kutaniko la watu wa
Mungu—wanajeshi 400,000 we-
nye mapanga waliotembea
kwa miguu.[e]
**3** Wabenjamini wakasikia
kwamba wanaume Waisraeli
walikuwa wameenda Mispa.
Ndipo wanaume Waisraeli
wakauliza, "Tuambieni, jambo
hili linalochukiza lilitendeka-
je?"[f] **4** Kwa hiyo yule Mlawi,[g]
mume wa mwanamke aliyeua-
wa, akajibu: "Mimi na suria
wangu tulifika Gibea[h] katika
nchi ya Wabenjamini ili tulale
usiku. **5** Kisha wakaaji* wa
Gibea wakaja kunishambulia
na kuizingira nyumba usiku.
Walitaka kuniua, lakini waka-
mbaka suria wangu, naye aka-
fa.[i] **6** Basi nikachukua maiti
ya suria wangu na kuikata-
kata vipandevipande, kisha
nikavipeleka vipande hivyo
katika maeneo* yote ya uri-
thi ya Waisraeli,[a] kwa saba-
bu walitenda jambo la aibu
na lenye kufedhehesha katika
Israeli. **7** Sasa enyi Waisraeli
wote, toeni ushauri na mape-
ndekezo yenu[b] kuhusu jambo
hili."
**8** Basi watu wote waka-
simama pamoja* na kusema,
"Hakuna yeyote kati yetu ata-
kayerudi katika hema lake au
nyumbani kwake. **9** Hivi ndi-
vyo tutakavyowatendea watu
wa Gibea: Tuchague watu
kwa kura ili waende kupiga-
na nao.[c] **10** Tutachukua wa-
naume 10 kati ya 100 kutoka
katika makabila yote ya Israe-
li, na 100 kati ya 1,000 na 1,000
kati ya 10,000 wawatafutie
chakula wanajeshi, ili wawaa-
dhibu wakaaji wa Gibea katika
nchi ya Benjamini, kwa saba-
bu ya jambo hili la aibu walilo-
tenda katika Israeli." **11** Kwa
hiyo wanaume wote Waisrae-
li wakakusanyika na kuunga-
na pamoja* ili kulishambulia
jiji hilo.
**12** Kisha makabila ya Israeli
yakatuma wanaume kwa watu
wa kabila la Benjamini, wa-
kawauliza, "Kwa nini mmete-
nda jambo hili linalochukiza?
**13** Sasa waleteni wahuni hao
wa Gibea,[d] ili tuwaue na kuo-
ndoa kabisa uovu katika Israe-
li."[e] Lakini Wabenjamini wali-
kataa kuwasikiliza ndugu zao
Waisraeli.
**14** Ndipo Wabenjamini wa-
kakusanyika kutoka katika
majiji yao kwenda Gibea ili ku-
pigana na wanaume Waisrae-
li. **15** Siku hiyo Wabenjamini

**SURA YA 19**
*a* Amu 20:7

**SURA YA 20**
*b* Yos 19:47, 48; Amu 18:29
*c* Yos 22:9
*d* 1Sa 7:5; 1Sa 10:17; 2Fa 25:23
*e* Amu 20:17; 2Sa 24:9
*f* Amu 19:22
*g* Amu 19:1, 2
*h* Amu 19:12, 14
*i* Amu 19:25, 26

**Safu ya 2**
*a* Amu 19:29
*b* Amu 19:30
*c* Amu 20:18; Met 16:33
*d* Amu 19:22, 25
*e* Kum 13:5; Kum 17:7; Kum 22:22; 1Ko 5:6, 13

**19:29** * Au "kabila." **19:30** * Tnn., "Wekeni moyo wenu juu ya jambo hili." **20:1, 8, 11** * Tnn., "kama mtu mmoja." **20:5** * Au labda, "wamiliki wa mashamba."

**20:6** * Au "makabila."

walikusanya wanaume 26,000
wenye mapanga kutoka kati-
ka majiji yao, na pia wanau-
me 700 mashujaa kutoka Gi-
bea. **16** Jeshi hilo lilikuwa
na wanaume 700 mashujaa wa-
liotumia mkono wa kushoto.
Kila mmoja wao aliweza kuru-
sha jiwe kwa kombeo na kule-
nga unywele* bila kukosea.

**17** Waisraeli kwa upande
wao walikusanya wanaume
400,000 wenye mapanga,[a]
na kila mmoja wao aliku-
wa mpiganaji mwenye uzoe-
fu. **18** Wakapanda kwenda
Betheli kumwomba Mungu
ushauri.[b] Basi Waisraeli wa-
kamuuliza hivi: "Ni nani kati
yetu anayepaswa kutuongo-
za kupigana na Wabenjami-
ni?" Yehova akajibu, "Kabila la
Yuda litaongoza."

**19** Baada ya hayo, Waisraeli
wakaamka asubuhi na kupiga
kambi ili kushambulia Gibea.

**20** Basi wanaume Waisrae-
li wakaenda kupigana na
Wabenjamini; wakajipanga
kivita ili kushambulia Gibea.
**21** Kisha Wabenjamini waka-
toka Gibea na kuwaua wanau-
me 22,000 Waisraeli siku hiyo.
**22** Hata hivyo, wanajeshi Wa-
israeli wakaonyesha ujasiri
na kujipanga tena kwa ajili
ya vita mahali walipojipanga
siku ya kwanza. **23** Ndipo
Waisraeli wakapanda kwenda
kumlilia Yehova mpaka jioni
na kumuuliza hivi Yehova: "Je,
twende tena kupigana na ndu-
gu zetu, Wabenjamini?"[c] Ye-
hova akawaambia, "Pandeni
mkapigane nao."

**24** Basi Waisraeli wakawa-
karibia Wabenjamini siku
ya pili. **25** Nao Wabenjami-
ni wakatoka Gibea ili kupiga-
na nao siku ya pili, wakawaua
Waisraeli wengine 18,000,[a]
wote wakiwa na mapanga.
**26** Ndipo wanaume wote wa
Israeli wakapanda kwenda Be-
theli. Wakalia na kukaa huko
mbele za Yehova,[b] nao waka-
funga[c] siku hiyo mpaka jio-
ni na kumtolea Yehova dha-
bihu za kuteketezwa[d] na dha-
bihu za ushirika.[e] **27** Baada
ya hayo, wanaume Waisraeli
wakaomba ushauri wa Yeho-
va,[f] kwa kuwa sanduku la aga-
no la Mungu wa kweli liliku-
wa huko siku hizo. **28** Basi
Finehasi[g] mwana wa Eleaza-
ri, mwana wa Haruni, alikuwa
akihudumu* mbele ya sandu-
ku hilo siku hizo. Wakamuuli-
za, "Je, twende tena kupigana
na ndugu zetu Wabenjamini,
au tusiende?"[h] Yehova akawa-
jibu hivi: "Nendeni, kwa saba-
bu kesho nitawatia mikononi
mwenu." **29** Ndipo Waisraeli
wakaweka wanaume kuzungu-
ka Gibea ili walivizie.[i]

**30** Waisraeli wakapanda
kwenda kupigana na Wabenja-
mini siku ya tatu, wakajipa-
nga kivita ili kushambulia Gi-
bea kama walivyofanya awa-
li.[j] **31** Wabenjamini walipoe-
nda kupigana na jeshi hilo,
walivutwa mbali na jiji.[k] Ki-
sha, kama awali, wakaanza ku-
washambulia na kuwaua watu
kwenye barabara kuu; bara-
bara moja inaenda Betheli na
nyingine Gibea, wakawaua
wanaume Waisraeli wapatao
30 mashambani.[l] **32** Wabe-
njamini wakasema, "Tuna-
washinda kama awali."[m] Laki-
ni Waisraeli wakasema, "Tu-
kimbieni na kuwavuta mbali
na jiji lao waje kwenye bara-
bara kuu." **33** Basi wanaume

**20:16** *Au "shabaha."

**20:28** *Tnn., "akisimama."

**SURA YA 20**
*a* Amu 20:2
*b* Kut 28:30; Hes 27:21; Amu 20:27
*c* Amu 20:28

**Safu ya 2**
*a* Amu 20:21
*b* Amu 20:23
*c* 2Nya 20:3; Ezr 8:21
*d* Law 1:3
*e* Law 3:1
*f* Hes 27:21; Amu 20:18
*g* Kut 6:25; Hes 25:7
*h* Amu 20:23
*i* Yos 8:3, 4
*j* Amu 20:20, 22
*k* Amu 20:36
*l* Amu 20:39
*m* Amu 20:21, 25

wote wa Israeli wakatoka wa-
lipokuwa na kwenda kujipa-
nga kivita kule Baal-tamari,
na Waisraeli waliokuwa waki-
vizia wakatoka mahali wali-
pokuwa wamejificha karibu
na Gibea. **34** Kisha wanau-
me 10,000 mashujaa kutoka
kotekote Israeli wakaja mbele
ya Gibea, na mapigano yaka-
wa makali. Lakini Wabenjami-
ni hawakujua kwamba waliku-
wa karibu kuangamizwa.

**35** Yehova akawashinda Wa-
benjamini[a] mbele ya Waisraeli;
siku hiyo Waisraeli waliwaua
wanaume 25,100 Wabenjamini
waliokuwa na mapanga.[b]

**36** Hata hivyo, wanaume
Waisraeli walipokimbia kutoka
Benjamini,[c] Wabenjamini wa-
lifikiri kwamba wangewashi-
nda, lakini walikimbia kwa sa-
babu waliwategemea Waisrae-
li wenzao waliokuwa wakivi-
zia jiji la Gibea.[d] **37** Na wale
waliokuwa wakivizia wakato-
ka haraka na kukimbia kuele-
kea Gibea. Wakasambaa na ku-
waua kwa upanga watu wote
waliokuwa jijini.

**38** Basi wanaume wa Israe-
li walikuwa wamepanga kwa-
mba wanaume waliovizia jiji
watoe ishara kwa kufanya mo-
shi upande juu kutoka jijini.

**39** Waisraeli walipogeuka
na kukimbia, wanaume Wabe-
njamini wakaanza kuwasha-
mbulia, wakawaua wanaume
Waisraeli wapatao 30,[e] huku
wakisema, “Ni wazi kwamba
tunawashinda tena, kama tuli-
vyowashinda awali.”[f] **40** La-
kini ile ishara ya wingu la mo-
shi ikaanza kupanda kutoka ji-
jini. Wabenjamini walipogeu-
ka, waliona moto ukiteketeza
jiji lote na moshi ukipanda
angani. **41** Kisha wanaume
Waisraeli wakageuka kwa gha-
fla na kuwakimbiza, Wabenja-
mini wakashtuka, kwa kuwa
waliona kwamba wataangami-
zwa. **42** Basi wakawakimbia
wanaume Waisraeli na kue-
lekea nyikani, lakini Wais-
raeli wakawakimbiza na ku-
washambulia; wanaume Wais-
raeli waliotoka majijini waka-
washambulia pia na kuwaua.
**43** Wakawazingira Wabenja-
mini na kuwafuata himahi-
ma. Wakawakanyaga-kanyaga
mbele ya Gibea, upande
wa mashariki. **44** Hatimaye
wanaume 18,000 Wabenjami-
ni wakaangamizwa, wote wali-
kuwa mashujaa hodari.[a]

**45** Basi wanaume Wabenja-
mini wakageuka na kukimbilia
nyikani kwenye mwamba wa
Rimoni,[b] na Waisraeli waka-
waua Wabenjamini 5,000 kwe-
nye barabara kuu, nao wa-
kaendelea kuwafuatia mpa-
ka Gidomu; wakawaua wanau-
me wengine 2,000. **46** Siku
hiyo, Wabenjamini 25,000 we-
nye mapanga waliuawa,[c] wote
walikuwa mashujaa hodari.
**47** Lakini wanaume 600 wa-
likimbilia nyikani kwenye
mwamba wa Rimoni, na ku-
kaa kwenye mwamba huo kwa
miezi minne.

**48** Na wanaume Waisraeli
wakarudi kuwashambulia Wa-
benjamini na kuwaua kwa
upanga watu wote walioku-
wa jijini pamoja na mifugo,
kila kitu kilichobaki. Pia, wali-
teketeza kwa moto majiji yote
katika maeneo waliyopitia.

**21** Sasa wanaume Waisrae-
li walikuwa wameapa
hivi kule Mispa:[d] “Hakuna ye-
yote kati yetu atakayekubali
binti yake aolewe na mwana-
mume Mbenjamini.”[e] **2** Kwa

SURA YA 20
*a* Amu 20:28, 48
*b* Amu 20:14, 15; Amu 20:46
*c* Amu 20:31
*d* Amu 20:29
*e* Amu 20:31
*f* Amu 20:21, 25

Safu ya 2
*a* Amu 20:15
*b* Amu 21:13
*c* Amu 20:15, 35

SURA YA 21
*d* Amu 20:1
*e* Amu 21:18

hiyo, watu wakaja Betheli[a] na
kukaa huko mbele za Mungu
wa kweli mpaka jioni, wakipa-
za sauti na kulia kwa uchu-
ngu. **3** Nao walikuwa waki-
sema hivi: "Ee Yehova Mu-
ngu wa Israeli, kwa nini jambo
hili limetokea katika Israeli?
Kwa nini tukose kabila moja la
Israeli leo?" **4** Siku iliyofua-
ta, watu wakaamka mapema
na kujenga madhabahu hapo
ili watoe dhabihu za kuteketे-
zwa na dhabihu za ushirika.[b]

**5** Kisha Waisraeli wakauli-
zana, "Ni kabila gani kati
ya makabila yote ya Israeli
ambalo halikukusanyika mbe-
le za Yehova?" kwa kuwa
walifanya kiapo kikubwa kwa-
mba yeyote ambaye hakufi-
ka Mispa mbele za Yehova la-
zima auawe. **6** Basi Waisrae-
li wakahuzunika kwa sababu
ya mambo yaliyowapata ndu-
gu zao Wabenjamini. Waka-
sema, "Leo kabila moja lime-
katwa kutoka Israeli. **7** Kwa
kuwa tumeapa mbele za Yeho-
va[c] kwamba hatutakubali ka-
mwe binti zetu waolewe nao,
tutapata wapi wake kwa ajili
ya wanaume waliobaki?"[d]

**8** Wakaulizana, "Ni kabi-
la gani la Israeli ambalo ha-
likufika Mispa mbele za Ye-
hova?"[e] Wakagundua kwamba
hakuna yeyote kutoka Yabesh-
gileadi aliyekuja kambini ku-
kusanyika na Waisraeli we-
ngine. **9** Watu walipohesabi-
wa, wakagundua kwamba ha-
kuna mkaaji hata mmoja wa
Yabesh-gileadi aliyekuwepo.
**10** Basi wakawatuma wanau-
me 12,000 waliokuwa mashu-
jaa zaidi. Wakawaamuru hivi:
"Nendeni, mkawaue kwa upa-
nga wakaaji wa Yabesh-gileadi,
msiache wanawake wala wa-
toto.[a] **11** Hivi ndivyo mna-
vyopaswa kufanya: mnapaswa
kumwangamiza kila mwana-
mume, na pia kila mwanamke
ambaye amefanya ngono na
mwanamume." **12** Miongoni
mwa wakaaji wa Yabesh-
gileadi walipata mabikira 400
ambao hawajawahi kufanya
ngono na mwanamume. Basi
wakawaleta kambini huko Shi-
lo,[b] katika nchi ya Kanaani.

**13** Kisha Waisraeli walioku-
sanyika wakawatumia ujumbe
wa amani Wabenjamini walio-
kuwa kwenye mwamba wa Ri-
moni.[c] **14** Basi Wabenjamini
wakarudi wakati huo. Waisrae-
li wakawapa Wabenjamini wa-
nawake waliowachukua kule
Yabesh-gileadi,[d] lakini wali-
kuwa wachache kuliko wa-
naume. **15** Na watu wakahu-
zunika kwa sababu ya mambo
yaliyowapata Wabenjamini[e]
kwa kuwa Yehova alileta mga-
wanyiko katika makabila ya
Israeli. **16** Wazee wa Wais-
raeli wakauliza, "Kwa kuwa
wanawake wote Wabenjamini
waliuawa, tufanye nini ili tu-
pate wake kwa ajili ya wanau-
me waliobaki?" **17** Wakajibu,
"Wabenjamini waliobaki wa-
napaswa kupewa urithi ili ka-
bila lolote lisiangamizwe ku-
toka Israeli. **18** Lakini ha-
turuhusiwi kuwapa binti zetu
wawe wake zao, kwa sababu
Waisraeli wameapa hivi: 'Alaa-
niwe yeyote anayempa Mbe-
njamini mke.'"[f]

**19** Ndipo wakasema, "Jama-
ni! Kuna sherehe ya Yeho-
va inayofanywa kila mwaka
kule Shilo,[g] jiji lililo upande
wa kaskazini wa Betheli na
upande wa mashariki wa ba-
rabara kuu inayopanda kuto-
ka Betheli kwenda Shekemu

SURA YA 21
*a* Amu 20:18, 26
*b* Law 3:1
*c* Law 5:4; Law 19:12; Mt 5:33
*d* Amu 21:1, 18
*e* Amu 20:1

Safu ya 2
*a* Amu 21:5
*b* Yos 18:1
*c* Amu 20:46, 47
*d* Amu 21:8, 12
*e* Amu 21:6
*f* Law 19:12; Amu 21:1
*g* Yos 18:1

na upande wa kusini wa Lebona.” **20** Kisha wakawaamuru hivi wanaume Wabenjamini: “Nendeni mkavizie katika mashamba ya mizabibu. **21** Mtakapoona wasichana wa* Shilo wakitoka ili kucheza dansi za mzunguko, tokeni katika mashamba ya mizabibu na kila mmoja wenu ajichukulie mke miongoni mwa wasichana hao wa Shilo, kisha mrudi katika nchi ya Benjamini. **22** Na baba zao au ndugu zao wakija kutulalamikia, tutawaambia, ‘Tutendeeni kwa fadhili kwa niaba yao, kwa sababu tulipoenda vitani hatukuweza kupata mke kwa ajili ya kila mmoja wao,[a] nanyi hamngewe za kuwapa wake na kuepuka hatia.’”[a]

**23** Basi hivyo ndivyo wanaume Wabenjamini walivyofanya; walijichukulia wake miongoni mwa wanawake waliokuwa wakicheza dansi. Kisha wakarudi katika urithi wao, wakajenga tena majiji yao,[b] na kuishi humo.

**24** Wakati huo Waisraeli wakatawanyika kutoka huko, na kila mmoja akarudi kwa kabila lake na kwa ukoo wake, kila mmoja akarudi katika urithi wake.

**25** Siku hizo hakukuwa na mfalme katika Israeli.[c] Kila mtu alifanya jambo aliloona ni jema machoni pake.*

21:21 * Tnn., “mabinti wa.”

21:25 * Au “alilofikiri linafaa.”

SURA YA 21
a Amu 21:12, 14

Safu ya 2
a Amu 21:1, 18
b Amu 20:48
c Amu 17:6; 1Sa 8:4, 5

# RUTHU

YALIYOMO



**1** Basi katika siku ambazo waamuzi[a] walikuwa wakitekeleza hukumu,* kulikuwa na njaa kali nchini; na mwanamume fulani akatoka Bethlehemu[a] huko Yuda akahamia katika mashamba ya* Moabu akiwa mgeni,[b] yeye, pamoja na mke wake, na watoto wake wawili wa kiume.

1:1 * Tnn., “wakihukumu.”

1:1 * Au “eneo la.”

SURA YA 1
a Amu 2:16

Safu ya 2
a Mik 5:2
b Mwa 19:36, 37; Kum 2:9; Amu 3:30

**2** Mwanamume huyo aliitwa
Elimeleki,* na mke wake alii-
twa Naomi,# na watoto wake
wawili waliitwa Maloni△ na Ki-
lioni.⊠ Walikuwa Waefrathi ku-
toka Bethlehemu nchini Yuda.
Wakafika katika mashamba
ya Moabu na kuishi huko.

**3** Baada ya muda, Elimeleki
mume wa Naomi akafa, naye
akabaki na wanawe wawili.
**4** Baadaye wana hao wakaoa
wanawake Wamoabu; mmoja
aliitwa Orpa, na mwingine alii-
twa Ruthu.[a] Waliishi huko kwa
miaka kumi hivi. **5** Kisha
wana hao wawili, Maloni na Ki-
lioni wakafa pia, Naomi akaba-
ki bila watoto wake wawili na
bila mume wake. **6** Akaanza
safari kutoka katika masha-
mba ya Moabu pamoja na binti
wakwe zake, kwa maana akiwa
Moabu alisikia kwamba Yeho-
va alikuwa amewaelekezea ua-
ngalifu watu Wake kwa kuwa-
pa chakula.*

**7** Akaondoka mahali alipo-
kuwa akiishi pamoja na binti
wakwe zake wawili. Walipoku-
wa wakitembea njiani kurudi
katika nchi ya Yuda, **8** Nao-
mi akawaambia: "Nendeni, ru-
dini kila mmoja wenu nyumba-
ni kwa mama yake. Yehova na
awatendee kwa upendo mshi-
kamanifu,[b] kama tu mlivyo-
watendea waume zenu
ambao wamekufa na kama mli-
vyonitendea mimi. **9** Yeho-
va na awabariki* ili kila mmo-
ja wenu apate usalama# kati-
ka nyumba ya mume wake."[a]
Kisha akawabusu, nao waka-
lia kwa sauti kubwa. **10** Wa-
kamwambia tena na tena:
"Hapana, tutaenda nawe kwa
watu wako." **11** Lakini Nao-
mi akawaambia: "Rudini bi-
nti zangu. Kwa nini mnifuate?
Je, ninaweza tena kuzaa wa-
toto ambao watakuwa waume
zenu?[b] **12** Rudini, binti za-
ngu. Nendeni, kwa maana ni-
mezeeka sana siwezi kuolewa
tena. Hata kama ningetumai-
ni kupata mume usiku wa leo
na kuzaa watoto pia, **13** je,
mngeendelea kuwangojea ili
wakue? Je, mngekataa kuole-
wa tena mkiwasubiri? Hapa-
na, binti zangu, nina uchungu
mwingi kwa ajili yenu, kwa sa-
babu mkono wa Yehova ume-
geuka dhidi yangu."[c]

**14** Wakalia tena kwa sauti
kubwa, kisha Orpa akambusu
mama mkwe wake na kwenda
zake. Lakini Ruthu akashika-
mana naye. **15** Kwa hiyo
Naomi akamwambia: "Tazama!
Dada mkwe mwenzako mja-
ne amerudi kwa watu wake na
kwa miungu yake. Rudi pamo-
ja na dada mkwe mwenzako."

**16** Lakini Ruthu akasema:
"Usinisihi nikuache, nirudi na
kuacha kukufuata; kwa maa-
na mahali utakapoenda ni-
taenda, na mahali utakapola-
la usiku hapo ndipo nitaka-
polala pia. Watu wako wata-
kuwa watu wangu, na Mungu
wako atakuwa Mungu wangu.[d]
**17** Mahali utakapokufa nita-
fia hapo, na hapo ndipo ni-
takapozikwa. Yehova na ania-
dhibu, tena vikali, ikiwa kitu
chochote kitanitenganisha
nawe isipokuwa kifo."

**18** Naomi alipoona kwa-
mba Ruthu anasisitiza kwe-

---

**1:2** *Maana yake "Mungu Wangu Ni Mfalme." #Maana yake "Uzuri Wangu." △Labda linatokana na neno la Kiebrania linalomaanisha "kuwa dhaifu; kuwa mgonjwa." ⊠Maana yake "Anayeshindwa; Anayefikia Mwisho." **1:6** *Tnn., "mkate." **1:9** *Tnn., "awape zawadi." #Tnn., "apate mahali pa kupumzika."

SURA YA 1
a Mt 1:5
b Kut 34:6; Ru 2:20

Safu ya 2
a Ru 3:1
b Kum 25:5, 6
c Ru 1:20
d Ru 2:11, 12

nda naye, hakuendelea kumsihi asimfuate. **19** Wote wawili wakaendelea na safari mpaka walipofika Bethlehemu.[a] Mara tu walipofika Bethlehemu, jiji lote likasisimka kwa sababu yao, na wanawake wakaulizana: “Je, huyu ni Naomi?” **20** Naye aliwaambia: “Msiniite Naomi.* Niiteni Mara,# kwa maana Mweza-Yote amefanya maisha yawe machungu sana kwangu.[b] **21** Mikono yangu ilikuwa imejaa nilipoenda, lakini Yehova amenifanya nirudi mikono mitupu. Kwa nini mniite Naomi, wakati Yehova ndiye aliyenipinga na Mweza-Yote ndiye aliyeniletea msiba?”[c]

**22** Hivyo ndivyo Naomi alivyorudi kutoka katika mashamba ya Moabu[d] pamoja na Ruthu, binti mkwe wake Mmoabu. Walifika Bethlehemu mwanzoni mwa mavuno ya shayiri.[e]

**2** Basi Naomi alikuwa na mtu wa ukoo wa Elimeleki, mume wake; mtu huyo aliitwa Boazi[f] na alikuwa tajiri sana.

**2** Ruthu Mmoabu akamwambia Naomi: “Tafadhali, niruhusu niende mashambani nikaokote masalio[g] ya masuke ya nafaka nyuma ya yeyote yule atakayeniruhusu.” Basi Naomi akamwambia: “Nenda, binti yangu.” **3** Basi akaenda na kuanza kuokota masalio mashambani nyuma ya wavunaji. Bila kutarajia akajikuta katika shamba la Boazi,[h] aliyekuwa wa ukoo wa Elimeleki.[i] **4** Ndipo Boazi akaja kutoka Bethlehemu na kuwaambia wavunaji: “Yehova na awe pamoja nanyi.” Nao wakajibu: “Yehova na akubariki.”

**5** Kisha Boazi akamuuliza kijana aliyekuwa msimamizi wa wavunaji: “Msichana huyu ni wa nani?” **6** Kijana aliyekuwa msimamizi wa wavunaji akamjibu: “Msichana huyu ni Mmoabu,[a] aliyerudi na Naomi kutoka katika mashamba ya Moabu.[b] **7** Aliniuliza, ‘Tafadhali, ninaweza kuokota[c] na kukusanya masuke* ya nafaka yaliyoachwa na wavunaji?’ Amekuwa akifanya kazi tangu alipokuja asubuhi, ni sasa tu ameketi kibandani ili kupumzika kidogo.”

**8** Kisha Boazi akamwambia Ruthu: “Sikiliza, binti yangu. Usiende kuokota masalio katika shamba lingine, wala usiende mahali pengine popote; uwe karibu na wafanyakazi wangu wasichana.[d] **9** Angalia shamba wanalovuna, nawe uwafuate. Nimewaamuru wale vijana wa kiume wasikuguse.* Ukihisi kiu, nenda kwenye mitungi ya maji ukanywe maji yaliyotekwa na hao vijana.”

**10** Ndipo Ruthu akapiga magoti na kuinama mpaka chini na kumwambia: “Nimepatajе kibali machoni pako, na kwa nini umenijali ilhali mimi ni mgeni?”[e] **11** Boazi akamjibu: “Nimeambiwa mambo yote uliyomfanyia mama mkwe wako baada ya mume wako kufa na jinsi ulivyomwacha baba yako na mama yako na nchi ya watu wako wa ukoo ukaja kwa watu ambao hukuwajua.[f] **12** Yehova na akuthawabishe kwa yale uliyofanya,[g] na upate malipo* kamili kutoka kwa

SURA YA 1
a Ru 1:1, 2
b Ru 1:13
c Ru 1:3, 5
d Hes 21:13; Ru 1:1
e Ru 2:23

SURA YA 2
f Ru 2:20; Ru 4:21, 22; Mt 1:5; Lu 3:23, 32
g Law 23:22; Kum 24:19
h Ru 2:20
i Ru 1:2

Safu ya 2
a Ru 1:3, 4
b Ru 1:16, 22
c Law 23:22; Kum 24:19
d Ru 2:22
e Kut 23:9; Law 19:34
f Ru 1:14, 16
g Ru 4:11, 17; Mt 1:5, 16

**1:20** *Maana yake “Uzuri Wangu.” #Maana yake “Uchungu.”

**2:7** *Au labda, “matita.” **2:9** *Au “wasikusumbue.” **2:12** *Au “thawabu.”

Yehova Mungu wa Israeli,
ambaye umekuja kutafuta ki-
mbilio chini ya mabawa yake.”[a]
**13** Basi Ruthu akasema:
“Acha nipate kibali machoni
pako, bwana wangu, kwa sa-
babu umenifariji na kunitia
moyo,* ingawa mimi hata si
mmoja wa watumishi wako.”

**14** Wakati wa chakula, Boa-
zi akamwambia: “Njoo hapa,
ule mkate na kuuchovya ka-
tika siki.” Basi Ruthu akaketi
kando ya wavunaji. Boazi aka-
mpa nafaka zilizokaangwa,
akala, akashiba, na kubaki-
za. **15** Aliposimama ili aoko-
te masuke ya nafaka,[b] Boa-
zi akawaamuru hivi watumi-
shi wake: “Mwacheni aokote
masuke* ya nafaka yaliyoka-
twa pia, msimtese.[c] **16** Pia,
hakikisheni kwamba mnacho-
moa masuke machache kuto-
ka katika matita na kumwa-
chia nyuma ili ayaokote, msi-
mkataze.”

**17** Basi akaendelea kuoko-
ta masuke shambani mpaka
jioni.[d] Alipoyapura, alipata
karibu efa* moja ya shayiri.
**18** Halafu akachukua nafa-
ka hiyo na kwenda jijini,
na mama mkwe wake akao-
na nafaka aliyokuwa ameoko-
ta. Halafu Ruthu akachukua
chakula alichokuwa amebaki-
za[e] baada ya kula na kushiba,
akampa.

**19** Basi mama mkwe wake
akamuuliza: “Leo uliokota ma-
suke wapi? Ulifanya kazi wapi?
Na abarikiwe yule aliyekute-
ndea kwa fadhili.”[f] Ndipo aka-
mwambia mama mkwe wake
kuhusu mtu aliyefanya kazi
katika shamba lake: “Nilifanya
kazi katika shamba la mwa-
namume anayeitwa Boazi.”
**20** Basi Naomi akamwambia
binti mkwe wake: “Na abari-
kiwe na Yehova, ambaye
hajawahi kamwe kukosa ku-
watendea kwa upendo mshi-
kamanifu walio hai na walio-
kufa.”[a] Naomi akaendelea ku-
sema: “Mwanamume huyo ni
mtu wetu wa ukoo.[b] Yeye ni
kati ya watu wanaoweza kutu-
komboa.”*[c] **21** Ndipo Ruthu
Mmoabu akasema: “Pia alinia-
mbia, ‘Uwe karibu na watumi-
shi wangu mpaka watakapo-
maliza kuvuna mavuno yangu
yote.’”[d] **22** Naomi akamwa-
mbia Ruthu binti mkwe wake:
“Binti yangu, ni afadhali ufua-
tane na wafanyakazi wake wa-
sichana, usije ukasumbuliwa
katika shamba lingine.”

**23** Kwa hiyo akafuatana na
wasichana wa Boazi na kuoko-
ta masuke mpaka mwisho wa
mavuno ya shayiri[e] na mavu-
no ya ngano. Naye akaendelea
kuishi na mama mkwe wake.[f]

**3** Basi Naomi mama mkwe
wake akamwambia: “Binti
yangu, je, si vema nikutafu-
tie makao*[g] ili mambo yakue-
ndee vyema? **2** Boazi, amba-
ye ulifanya kazi na wasichana
wake, je, yeye si mtu wetu wa
ukoo?[h] Usiku wa leo anapepe-
ta shayiri kwenye uwanja wa
kupuria. **3** Basi oga na uji-
pake mafuta yenye marashi;
kisha uvae vizuri na kwenda
kwenye uwanja wa kupuria.
Hakikisha hakuoni hadi ata-
kapomaliza kula na kunywa.

SURA YA 2
a Zb 17:8; Zb 36:7; Zb 57:1; Zb 63:7
b Law 19:9; Ru 2:2
c Ru 2:9
d Ru 2:7
e Ru 2:14
f Zb 41:1

Safu ya 2
a Kut 34:6; Ru 1:8; Zb 36:7
b Ru 2:1
c Law 25:25; Kum 25:5, 6; Ru 3:9, 12
d Ru 2:8
e Ru 1:22
f Ru 1:16

SURA YA 3
g Ru 1:9
h Ru 2:1, 20

2:13 *Tnn., “umezungumza na moyo wangu.” 2:15 *Au labda, “matita.” 2:17 *Karibu kilogramu 13. Angalia Nyongeza B14.

2:20 *Au “mmojawapo wa watu wetu wa ukoo walio na haki ya kutukomboa.” 3:1 *Tnn., “mahali pa kumpumzika.”

**4** Atakapolala, angalia maha-
li ambapo atalala; kisha uende
ufunue miguu yake na ulale
hapo. Atakwambia jambo una-
lopaswa kufanya."
**5** Basi Ruthu akasema:
"Yote unayoniambia nitafa-
nya." **6** Kwa hiyo, akaenda
kwenye uwanja wa ku-
puria na kufanya yote ali-
yoambiwa na mama mkwe
wake. **7** Basi Boazi akala,
akanywa, na kuchangamka
moyoni. Kisha akaenda ku-
lala mwisho wa rundo la na-
faka. Kisha Ruthu akaja ki-
myakimya, akamfunua miguu,
na kulala hapo. **8** Katikati
ya usiku, mwanamume huyo
alianza kutetemeka, akaketi
na kumwona mwanamke ame-
lala miguuni pake. **9** Aka-
muuliza: "Wewe ni nani?"
Akajibu: "Mimi ni Ruthu, kija-
kazi wako. Nifunike mimi ki-
jakazi wako kwa vazi lako,*
kwa maana wewe ni mkombo-
zi."[a] **10** Basi Boazi akasema:
"Yehova na akubariki, binti
yangu. Wakati huu, umetenda
kwa upendo mshikamanifu
zaidi kuliko mwanzoni,[b] kwa
kuwa hukuwafuata wale vija-
na, matajiri au maskini.
**11** Na sasa binti yangu, usio-
gope. Nitakufanyia kila jambo
utakalosema,[c] kwa maana
kila mtu jijini* anajua kwamba
wewe ni mwanamke bora.
**12** Ni kweli kwamba mimi ni
mkombozi,[d] lakini kuna mko-
mbozi ambaye ni mtu wa kari-
bu zaidi wa ukoo kuliko mimi.[e]
**13** Kaa hapa usiku wa leo, na
ikiwa atakukomboa asubuhi,
ni sawa! Na akukomboe.[f] Laki-
ni ikiwa hataki kukukomboa,
kwa hakika kama Yehova ana-
vyoishi, mimi mwenyewe nita-
kukomboa. Lala hapa mpaka
asubuhi."
**14** Basi akalala miguuni
pake mpaka asubuhi, kisha
akaamka kabla ya mapamba-
zuko wakati ambapo ni vigu-
mu kumtambua yeyote. Boa-
zi akasema: "Isijulikane kwa-
mba mwanamke alikuja kwe-
nye uwanja wa kupuria."
**15** Naye akaendelea kusema:
"Kilete kitambaa ulichojifu-
nika ukitandaze." Basi Ruthu
akakitandaza, naye Boazi aka-
mpimia vipimo sita* vya sha-
yiri na kumtwika, kisha Boazi
akaenda jijini.
**16** Ruthu akaenda kwa
mama mkwe wake, ambaye
alimuuliza: "Mambo yalie-
ndaje,* binti yangu?" Aka-
mwambia yote ambayo mwa-
namume huyo alimtendea.
**17** Tena akasema: "Alinipa
vipimo hivi sita vya shayi-
ri na kuniambia, 'Usiende kwa
mama mkwe wako mikono mi-
tupu.'" **18** Basi Naomi aka-
mwambia: "Kaa hapa binti ya-
ngu, mpaka utakapojua ji-
nsi itakavyokuwa, kwa maana
mwanamume huyo hatapu-
mzika mpaka atakapotimiza
jambo hilo leo."

**4** Sasa Boazi akapanda kwe-
nda kwenye lango la jiji[a]
na kuketi hapo. Na tazama!
yule mkombozi ambaye Boazi
alimtaja[b] alikuwa akipita. Basi
Boazi akamwita: "Fulani wa
fulani, njoo, keti hapa." Aka-
ja na kuketi. **2** Kisha Boazi
akawaita wazee kumi wa jiji,[c]

SURA YA 3
a Law 25:25; Kum 25:5, 6; Ru 2:20
b Ru 1:14, 16
c Ru 3:9
d Law 25:25; Ru 2:20
e Ru 4:1
f Ru 4:5

Safu ya 2

SURA YA 4
a Kum 25:7; Met 31:23
b Ru 3:12
c Kum 16:18

3:9 *Au "pindo la vazi lako." 3:11 *Tnn., "katika lango lote la watu wangu."

3:15 *Labda vipimo sita vya sea, au karibu kilogramu 20. Angalia Nyongeza B14. 3:16 *Tnn., "Wewe ni nani?"

akawaambia: “Ketini hapa.”
Nao wakaketi.
3 Ndipo Boazi akamwambia
mkombozi huyo:[a] “Naomi ali-
yerudi kutoka katika ma-
shamba ya Moabu[b] hana budi
kuuza shamba la ndugu yetu
Elimeleki.[c] 4 Niliona niku-
fahamishe jambo hilo na ku-
kwambia, ‘Linunue mbele ya
wakaaji na wazee wa watu wa-
ngu.[d] Ikiwa utalikomboa, li-
komboe. Lakini ikiwa huta-
likomboa, niambie ili nijue,
kwa maana una haki ya kuli-
komboa, mimi ni wa pili.’” Mtu
huyo akasema: “Niko tayari
kulikomboa.”[e] 5 Kisha Boa-
zi akamwambia: “Siku utaka-
polinunua shamba hilo kuto-
ka kwa Naomi, unapaswa
kulinunua pia kutoka kwa Ru-
thu Mmoabu, mke wa mwana-
mume aliyekufa, ili kurudisha
jina la mume wake aliyeku-
fa katika urithi huo.”[f] 6 Basi
mkombozi huyo akasema: “Si-
wezi kulikomboa kwa maa-
na huenda nikaharibu urithi
wangu mwenyewe. Likomboe
kwa ajili yako mwenyewe uki-
tumia haki yangu ya kuko-
mboa, kwa sababu siwezi ku-
likomboa.”
7 Ili kuhalalisha makubalia-
no yoyote, hii ndiyo desturi ili-
yofuatwa zamani katika Israe-
li kuhusu haki ya kukomboa
na kubadilishana vitu: Mtu
alipaswa kuvua kiatu cha-
ke[g] na kumpa mwenzake, na
huo ndio utaratibu uliofuatwa
ili kuthibitisha* makubalia-
no katika Israeli. 8 Kwa hiyo
mkombozi huyo alivua kiatu
alipomwambia Boazi, “Linu-
nue liwe lako.” 9 Kisha Boa-
zi akawaambia wazee na
watu wote waliokuwepo: “Ni-
nyi ni mashahidi[a] leo kwamba
nimenunua kutoka kwa Nao-
mi vitu vyote vilivyokuwa
vya Elimeleki na vitu vyote vi-
livyokuwa vya Kilioni na Ma-
loni. 10 Namchukua pia Ru-
thu Mmoabu, mke wa Maloni,
awe mke wangu ili kurudisha
jina la mwanamume huyo ali-
yekufa katika urithi wake,[b] ili
jina la mwanamume huyo ali-
yekufa lisifutiliwe mbali kuto-
ka kati ya ndugu zake na ku-
toka katika lango la jiji lake.
Ninyi ni mashahidi leo.”[c]
11 Ndipo watu wote walio-
kuwa katika lango la jiji na
wale wazee wakasema: “Sisi
ni mashahidi! Yehova na
ambariki mke anayekuja nyu-
mbani mwako ili awe kama Ra-
heli na Lea, ambao walijenga
nyumba ya Israeli.[d] Ufanikiwe
katika Efratha[e] na ujijengee
jina zuri* katika Bethlehemu.[f]
12 Nyumba yako na iwe kama
nyumba ya Perezi,[g] ambaye
Tamari alimzalia Yuda, kupi-
tia uzao ambao Yehova ata-
kupa kutoka kwa mwanamke
huyu kijana.”[h]
13 Basi Boazi akamwoa
Ruthu. Akalala naye, na Ye-
hova akamwezesha kupata
mimba na kuzaa mwana.
14 Halafu wanawake wa-
kamwambia Naomi: “Yeho-
va na asifiwe, ambaye ha-
kukuacha bila mkombozi leo.
Jina la mwana huyo na
litangazwe katika Israeli!
15 Yeye* amekurudishia uhai
wako# na atakutunza uzee-
ni, kwa sababu amezaliwa na
binti mkwe wako anayekupe-
nda[i] na ambaye ni bora kwako

4:7 * Au “kutoa ushuhuda wa.”

4:11 * Tnn., “utangaze jina.” 4:15 * Yaani, mjukuu wa Naomi. # Au “nafsi yako.”

SURA YA 4
a Law 25:25; Kum 25:5, 6; Ru 2:20; Ru 3:9, 12
b Ru 1:1, 6
c Ru 1:2
d Mwa 23:18; Yer 32:9, 10
e Ru 3:13
f Mwa 38:7, 8; Kum 25:5, 6
g Kum 25:7, 9

Safu ya 2
a Mwa 23:18; Ru 4:4; Yer 32:12
b Mwa 38:7, 8; Kum 25:5, 6
c Ru 4:4
d Mwa 28:3; Mwa 35:23-26; Mwa 46:15, 18; Mwa 46:22, 25
e Mwa 35:19
f Ru 1:1; Mik 5:2
g Mwa 38:29; Hes 26:20; Mt 1:3
h Zb 127:3
i Ru 1:14, 16

kuliko wana saba.” **16** Nao-
mi akamchukua mtoto huyo
na kumbeba kifuani, naye
akamtunza.* **17** Kisha wana-
wake majirani wakampa jina.
Wakasema, “Naomi amezaa
mwana,” nao wakamwita Obe-
di.[a] Yeye ndiye baba ya Yese,[b]
aliyemzaa Daudi.
**18** Basi huu ndio ukoo
wa* Perezi:[a] Perezi alimzaa
Hezroni;[b] **19** Hezroni aka-
mzaa Ramu; Ramu akamzaa
Aminadabu;[c] **20** Aminada-
bu[d] akamzaa Nashoni; Nasho-
ni akamzaa Salmoni; **21** Sal-
moni akamzaa Boazi; Boa-
zi akamzaa Obedi; **22** Obedi
akamzaa Yese;[e] na Yese aka-
mzaa Daudi.[f]

4:16 * Au “akawa mlezi wake.”

4:18 * Tnn., “hivi ndivyo vizazi vya.”

SURA YA 4
*a* Mt 1:5, Lu 3:23, 32
*b* 1Sa 17:12, Isa 11:1, Ro 15:12

Safu ya 2
*a* Ru 4:12, Mt 1:2-6
*b* Mwa 46:12, Hes 26:21, 1Nya 2:5
*c* 1Nya 2:9-15
*d* Kut 6:23
*e* Ru 4:17, 1Sa 16:1
*f* 2Sa 7:8, 1Nya 2:13, 15

KITABU CHA KWANZA CHA

# SAMWELI

## YALIYOMO

**1** Sasa kulikuwa na mwa-
namume fulani kutoka
Ramathaim-sofimu*[a] katika
eneo lenye milima la Efrai-
mu[b] aliyeitwa Elkana,[c] mwana
wa Yerohamu, mwana wa Eli-
hu, mwana wa Tohu, mwana
wa Sufu, Mwefraimu. **2** Ali-
kuwa na wake wawili, mmo-
ja aliitwa Hana na mwingi-
ne aliitwa Penina. Penina ali-
kuwa na watoto, lakini Hana
hakuwa na watoto. **3** Mwaka
baada ya mwaka mwana-
mume huyo alitoka katika jiji
lake na kupanda kwenda Shi-
lo kumwabudu* na kumto-
lea dhabihu Yehova wa maje-
shi.[a] Wana wawili wa Eli,
Hofni na Finehasi,[b] walitumi-
kia huko wakiwa makuhani wa
Yehova.[c]

**1:1** * Au “kutoka Rama, Msufu.”

**1:3** * Au “kumwinamia.”

SURA YA 1
a 1Sa 1:19; 1Sa 7:15, 17
b Yos 16:5
c 1Nya 6:22, 27

Safu ya 2
a Kut 23:14; Kut 34:23; Kum 12:5, 6; Yos 18:1; Amu 21:19; Lu 2:41
b 1Sa 2:12, 22; 1Sa 4:17
c Hes 3:10; Kum 33:10; Mal 2:7

**4** Siku moja Elkana ali-
potoa dhabihu, alimpa Peni-
na mke wake na wanawe na
mabinti zake wote sehemu za
dhabihu hiyo,[a] **5** lakini aka-
mpa Hana sehemu ya pekee,
kwa sababu alimpenda sana
Hana; lakini Yehova hakuwa
amempa watoto.* **6** Isitoshe,
mke mwenzake alimdhihaki
daima ili kumkasirisha kwa
sababu Yehova hakuwa ame-
mpa watoto. **7** Hivyo ndivyo
alivyofanya mwaka baada ya
mwaka; kila mara Hana ali-
popanda kwenda katika nyu-
mba ya Yehova,[b] mke mwenza-
ke alimdhihaki sana hivi kwa-
mba alilia na kushindwa kula.
**8** Lakini Elkana mume wake
alimuuliza: "Hana, kwa nini
unalia, na kwa nini huli cha-
kula, na kwa nini umehuzu-
nika sana?* Je, mimi si bora
kwako kuliko wana kumi?"

**9** Basi siku moja Hana alisi-
mama baada ya wao kumali-
za kula na kunywa huko Shi-
lo. Wakati huo, kuhani Eli ali-
kuwa ameketi kwenye kiti ka-
ribu na mwimo wa mlango wa
hekalu*[c] la Yehova. **10** Hana
alikuwa na uchungu mwingi
sana,* akaanza kusali kwa Ye-
hova[d] na kulia sana. **11** Naye
akaweka nadhiri hii: "Ee Yeho-
va wa majeshi, ikiwa utayao-
na mateso yangu mimi mtumi-
shi wako na kunikumbuka na
usiponisahau mimi mtumishi
wako, nawe unipe mtoto wa
kiume,[e] nitamtoa awe wa Ye-
hova sikuzote za maisha yake,
na hakuna wembe utakaogusa
kichwa chake."[f]

**12** Alipokuwa akisali kwa
muda mrefu mbele za Yehova,
Eli alikuwa akiangalia ki-
nywa chake. **13** Hana aliku-
wa akisali moyoni mwake, mi-
domo yake tu ndiyo iliyoku-
wa ikitetemeka, lakini sauti
yake haikusikika. Basi Eli aka-
fikiri kuwa amelewa. **14** Eli
akamwambia, "Utaendelea
kuwa mlevi mpaka lini?
Acha kunywa divai." **15** Ndi-
po Hana akamwambia, "Si-
vyo, bwana wangu! Mimi
ni mwanamke mwenye mka-
zo mkubwa sana;* sijanywa di-
vai wala kinywaji chochote
chenye kileo, bali ninaimwa-
ga nafsi# yangu mbele za Ye-
hova.[a] **16** Usidhani mtumi-
shi wako ni mwanamke asiye-
faa kitu, kwa maana muda huo
wote nimekuwa nikiongea ka-
tika uchungu mwingi na mate-
so yangu." **17** Ndipo Eli aka-
mwambia, "Nenda kwa ama-
ni, na Mungu wa Israeli akupe
ulichoomba."[b] **18** Basi Hana
akamwambia, "Mtumishi wako
na apate kibali machoni pako."
Ndipo mwanamke huyo akae-
nda zake, akala chakula, na
uso wake haukuwa na huzu-
ni tena.

**19** Wakaamka asubuhi na
mapema na kuinama mbele za
Yehova, kisha wakarudi nyu-
mbani kwao kule Rama.[c] Elka-
na akafanya ngono na Hana
mke wake, na Yehova akamku-
mbuka.*[d] **20** Katika muda
wa mwaka mmoja* Hana ali-
pata mimba, akazaa mwana
na kumwita[e] mwana huyo Sa-
mweli,# kwa maana alisema,

**1:5** *Tnn., "alikuwa amefunga tumbo lake la uzazi." **1:8** *Au "na kwa nini moyo wako unahisi vibaya?" **1:9** *Yaani, hema la ibada. **1:10** *Au "uchungu nafsini."

**1:15** *Au "mwanamke aliyefadhaika sana rohoni." #Angalia Kamusi, uku. 2012. **1:19** *Au "akamwelekezea fikira." **1:20** *Au labda, "Wakati unaofaa ulipofika." #Maana yake "Jina la Mungu."

**SURA YA 1**

a Law 7:15
b Kum 16:16; 1Sa 2:18, 19
c Kut 25:8; 1Sa 3:3; 2Sa 7:2
d Zb 55:22; Zb 65:2
e Mwa 30:22
f Hes 6:5

**Safu ya 2**

a Zb 42:6; Zb 62:8; Zb 142:2
b 1Sa 1:11
c 1Sa 1:1
d 1Sa 1:11; Zb 66:19; Met 15:29
e Mwa 5:29; Mwa 41:51; Kut 2:21, 22; Mt 1:21

“nilimwomba kutoka kwa Ye-
hova.”
21 Baada ya muda Elka-
na akaenda pamoja na fami-
lia yake yote kumtolea Yeho-
va dhabihu[a] ya kila mwaka na
pia dhabihu yake ya nadhi-
ri. 22 Lakini Hana hakwe-
nda[b] kwa sababu alimwa-
mbia hivi mume wake: “Mara
tu nitakapomwachisha mvula-
na huyu kunyonya, nitampe-
leka mbele za Yehova, naye
atabaki huko kuanzia wakati
huo na kuendelea.”[c] 23 Ndi-
po Elkana mume wake aka-
mwambia, “Fanya unaloona li-
nafaa.* Kaa nyumbani mpa-
ka utakapomwachisha kunyo-
nya. Yehova na atimize jambo
ulilosema.” Basi mwanamke
huyo akakaa nyumbani, akae-
ndelea kumnyonyesha mwana
wake mpaka alipomwachisha
kunyonya.
24 Mara tu alipomwachisha
kunyonya, alimpeleka Shilo
pamoja na ng’ombe dume wa
miaka mitatu, efa* moja
ya unga, na mtungi mku-
bwa wa divai,[d] naye pamoja
na mvulana huyo wakafika ka-
tika nyumba ya Yehova huko
Shilo.[e] 25 Kisha wakamchi-
nja huyo ng’ombe dume na ku-
mpeleka mvulana huyo kwa
Eli. 26 Ndipo Hana akasema,
“Niwie radhi, bwana wangu!
Kwa hakika kama unavyoi-
shi,* bwana wangu, mimi ndi-
ye yule mwanamke aliyekuwa
amesimama pamoja nawe ma-
hali hapa ili kusali kwa Yeho-
va.[f] 27 Nilisali nipate mvula-
na huyu, naye Yehova akanipa
nilichoomba.[g] 28 Sasa nami
pia, ninamkabidhi Yehova
mvulana huyu. Siku zake zote,
amekabidhiwa kwa Yehova.”

Naye* akainama chini mbele za Yehova.

2 Kisha Hana akasema hivi katika sala:

“Moyo wangu unashangilia
katika Yehova;[a]
Pembe yangu imekwezwa*
na Yehova.
Kinywa changu kimefu-
nguliwa wazi dhidi ya
maadui wangu,
Kwa maana ninashangilia
kwa sababu ya matendo
yako ya wokovu.
2 Hakuna aliye mtakatifu
kama Yehova,
Hakuna mwingine isipoku-
wa wewe,[b]
Na hakuna mwamba kama
Mungu wetu.[c]
3 Msiendelee kuzungumza
kwa kiburi;
Neno lolote la majivuno li-
sitoke vinywani mwenu,
Kwa maana Yehova ni Mu-
ngu wa ujuzi,[d]
Naye hupima matendo kwa
njia ya haki.
4 Pinde za mashujaa huvu-
njwavunjwa,
Lakini wale wanaojikwaa
hutiwa nguvu.[e]
5 Walioshiba lazima waajiri-
we ili wapate mkate,
Lakini wenye njaa hawana
njaa tena.[f]
Aliye tasa amezaa watoto
saba,[g]
Lakini mwanamke aliyeku-
wa na wana wengi amea-
chwa mpweke.*

1:23 *Tnn., “lililo jema machoni pako.” 1:24 *Efa ilikuwa sawa na lita 22 au kilogramu 13 hivi. Angalia Nyongeza B14. 1:26 *Au “Kwa uhai wa nafsi yako.”

1:28 *Inaonekana ni Elkana. 2:1 *Au “Nguvu zangu zimekwezwa.” Angalia Kamusi, uku. 2012. 2:5 *Tnn., “amedhoofika.”

SURA YA 1
a 1Sa 1:3
b Kum 16:16
c 1Sa 1:11
1Sa 2:11
2Nya 31:16
d Hes 15:8-10
e Yos 18:1
f 1Sa 1:15
g 1Sa 1:11, 17
Zb 66:19

Safu ya 2

SURA YA 2
a Zb 13:6
Lu 1:46
b Kut 15:11
Kum 4:35
Zb 73:25
Zb 86:8
Zb 89:6
c Kum 32:4
d Ayu 36:4
Ayu 37:16
Ro 11:33
e Isa 40:29
f Lu 1:53
g 1Sa 1:11, 20

6 Yehova huua, naye huhifadhi uhai;*
Hushusha Kaburini,# naye hufufua.[a]
7 Yehova humfanya mtu awe maskini, naye hutajirisha;[b]
Hushusha, naye hukweza.[c]
8 Humwinua mtu wa hali ya chini kutoka mavumbini;
Humwinua maskini kutoka katika rundo la majivu,*[d]
Ili awafanye wakae pamoja na wakuu,
Na kuwapa kiti cha heshima.
Nguzo za dunia ni za Yehova,[e]
Naye huweka nchi inayozaa juu yake.
9 Hulinda hatua za washikamanifu wake;[f]
Lakini waovu watanyamazishwa gizani,[g]
Kwa maana mwanadamu hashindi kwa nguvu.[h]
10 Yehova atawavunjavunja wale wanaopigana naye;*[i]
Atanguruma dhidi yao kutoka mbinguni.[j]
Yehova atahukumu mpaka miisho ya dunia,[k]
Atampa nguvu mfalme wake,[l]
Na kuikweza pembe ya# mtiwa-mafuta wake."[m]

**11** Basi Elkana akaenda nyumbani kwake Rama, lakini yule mvulana akawa mhudumu wa* Yehova[n] chini ya uangalizi wa kuhani Eli.

**2:6** *Au "huhuisha." #Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012. **2:8** *Au labda, "jaa la takataka; jalalani." **2:10** *Au labda, "Wale wanaoshindana na Yehova wataogopeshwa." #Au "nguvu za." Angalia Kamusi, uku. 2012. **2:11** *Au "alikuwa akimtumikia."

SURA YA 2
a Kum 32:39 Ayu 14:13 Zb 30:3 Zb 49:15 Zb 68:20 Ho 13:14 Yoh 11:24 1Ko 15:55
b Kum 8:18 Kum 28:12 2Nya 1:11, 12 Ayu 42:12 Met 10:22
c Zb 75:7
d Zb 113:5, 7 Lu 1:52
e Zb 102:25
f Zb 91:11 Zb 97:10 Zb 121:3
g Zb 37:28
h Zb 33:16 Zek 4:6
i Kut 15:6
j 1Sa 7:10 2Sa 22:14 Zb 18:13
k Zb 96:13 Mdo 17:31
l Zb 2:6 Zb 110:1 Mt 28:18
m Lu 1:69 Mdo 4:27
n 1Sa 1:11 1Sa 3:1, 15

Safu ya 2
a 1Sa 2:22
b Law 7:34
c Law 3:3-5
d Law 3:16 Law 7:25, 31
e 1Sa 2:29
f 1Sa 2:11 1Sa 3:15
g 2Sa 6:14

**12** Sasa wana wa Eli walikuwa watu waovu;[a] hawakumheshimu Yehova.
**13** Hivi ndivyo walivyofanya kuhusu vitu vilivyoletwa na watu ambavyo vilikuwa haki ya makuhani:[b] Kila mara mtu yeyote alipokuwa akitoa dhabihu, mtumishi wa kuhani alikuja na uma wenye meno matatu mkononi mwake nyama ilipokuwa ikichemka,
**14** naye aliutia kwa nguvu ndani ya beseni, chungu cha kupikia chenye mikono miwili, sufuria kubwa, au chungu cha kupikia chenye mkono mmoja. Nyama yoyote iliyoinuliwa na uma huo, ilichukuliwa na kuhani. Hivyo ndivyo walivyokuwa wakiwatendea Waisraeli wote waliokuja Shilo.
**15** Pia, hata kabla ya mtu anayetoa dhabihu kuyafanya mafuta yafuke moshi,[c] mtumishi wa kuhani alikuwa akija na kumwambia, "Mpe kuhani nyama akachome. Hatachukua nyama iliyochemshwa kutoka kwako, atachukua nyama mbichi tu."
**16** Mtu huyo alipomwambia, "Acha kwanza wahakikishe kwamba mafuta yamefuka moshi,[d] kisha ujichukulie chochote upendacho,"* alisema: "Hapana, nipe sasa hivi; la sivyo, nitaichukua kwa nguvu!"
**17** Kwa hiyo dhambi ya watumishi hao ikawa kubwa sana mbele za Yehova,[e] kwa maana watu hao hawakuheshimu dhabihu ya Yehova.

**18** Basi Samweli alikuwa akihudumu[f] mbele za Yehova, akiwa amevaa* efodi ya kitani,[g] ingawa alikuwa mvulana tu.
**19** Pia, mama yake alikuwa akimshonea joho

**2:16** *Au "ambacho nafsi yako inatamani." **2:18** *Tnn., "amefungwa."

dogo lisilo na mikono na kumletea mwaka baada ya mwaka alipokuja na mume wake kutoa dhabihu ya kila mwaka.[a] **20** Eli akambariki Elkana na mke wake akisema, “Yehova na akupe mtoto kutoka kwa mke huyu ili achukue nafasi ya yule aliyekabidhiwa kwa Yehova.”[b] Kisha wakarudi nyumbani. **21** Yehova akamkazia uangalifu Hana, ili aweze kupata mimba;[c] basi akazaa wana watatu zaidi na mabinti wawili. Naye mvulana Samweli akaendelea kukua mbele za Yehova.[d]

**22** Sasa Eli alikuwa amezeeka sana, lakini alikuwa amesikia mambo yote ambayo wanawe walikuwa wakiwatendea[e] Waisraeli wote na jinsi walivyokuwa wakilala na wanawake waliotumikia kwenye mlango wa hema la mkutano.[f] **23** Alikuwa akiwaambia hivi: “Kwa nini mnaendelea kufanya mambo ya aina hii? Kwa maana mambo ninayosikia kuwahusu kutoka kwa watu wote ni mabaya. **24** Msifanye hivyo wanangu, kwa sababu habari ninazosikia zikienea miongoni mwa watu wa Yehova si nzuri. **25** Mwanadamu akimtendea dhambi mwanadamu mwenzake, mtu fulani anaweza kumsihi Yehova kwa niaba yake;* lakini mwanadamu akimtendea dhambi Yehova,[g] ni nani anayeweza kusali kwa ajili yake?” Lakini walikataa kumsikiliza baba yao, kwa sababu Yehova alikuwa ameazimia kuwaua.[h] **26** Lakini mvulana Samweli aliendelea kukua na kupendwa na Yehova na pia wanadamu.[i]

**27** Mtu wa Mungu alimjia Eli na kumwambia, “Yehova anasema hivi: ‘Je, sikujitambulisha waziwazi kwa watu wa nyumba ya baba yako walipokuwa Misri wakiwa watumwa wa nyumba ya Farao?[a] **28** Naye alichaguliwa kutoka katika makabila yote ya Israeli[b] ili anitumikie akiwa kuhani wangu na kupanda juu ya madhabahu yangu[c] kutoa dhabihu, kufukiza uvumba,* na kuvaa efodi mbele zangu; nami niliwapa watu wa nyumba ya babu yako dhabihu zote zinazochomwa kwa moto zilizotolewa na Waisraeli.#[d] **29** Kwa nini ninyi wanaume mnadharau* dhabihu yangu na toleo langu ambalo nimeamuru katika makao yangu?[e] Kwa nini unaendelea kuwaheshimu wana wako kuliko mimi kwa kujinenepesha kwa sehemu bora za kila dhabihu inayotolewa na watu wangu Waisraeli?[f]

**30** “‘Ndiyo sababu Yehova Mungu wa Israeli anasema hivi: “Hakika nilisema kwamba nyumba yako na nyumba ya babu yako itatembea mbele zangu daima.”[g] Lakini sasa Yehova anatangaza hivi: “Ni jambo nisiloweza kamwe kuwazia, kwa sababu wale wanaoniheshimu nitawaheshimu,[h] lakini wale wanaonidharau watadharauliwa.” **31** Tazama! Siku zinakuja nitakapokata nguvu zako na za* nyumba ya baba yako, hivi kwamba hakuna mwanamume yeyote wa nyumba yako atakayeishi na kuzeeka.[i] **32** Nawe

**2:25** * Au labda, “Mungu atakuwa mpatanishi wake.”

**2:28** * Au labda, “kufanya moshi wa dhabihu upae juu.” # Tnn., “wana wa Israeli.” **2:29** * Tnn., “mnapiga teke.” **2:31** * Tnn., “mkono wenu na wa.”

SURA YA 2

*a* Kut 23:14; 1Sa 1:3, 21
*b* 1Sa 1:27, 28
*c* Mwa 21:1, 2; 1Sa 1:19
*d* 1Sa 2:26; 1Sa 3:19
*e* 1Sa 2:12-17
*f* Kut 38:8; Law 21:6
*g* Hes 15:31; 1Sa 2:17; 1Sa 3:13, 14
*h* Met 29:1; Met 30:17
*i* 1Sa 2:21

Safu ya 2

*a* Kut 4:14, 27
*b* Kut 28:1; Law 8:12; Hes 17:5, 8
*c* Hes 18:7
*d* Law 2:3; Law 6:16; Law 10:14; Hes 5:9; Hes 18:9
*e* Kut 25:8; Yos 18:1; 1Sa 1:3
*f* 1Sa 2:14-16
*g* Kut 28:43
*h* Zb 18:20; Zb 91:14
*i* 1Sa 3:14; 1Sa 4:11, 18; 1Sa 22:18; 1Fa 2:27

utamwona adui katika makao
yangu miongoni mwa mambo
yote mema wanayofanyiwa
Waisraeli,[a] na kamwe haku-
takuwa tena na mzee katika
nyumba yako. **33** Mwanamu-
me wako ambaye nitamwacha
aendelee kutumikia kwenye
madhabahu yangu atayadhoo-
fisha macho yako na kukule-
tea huzuni, lakini idadi ku-
bwa ya watu wa nyumba yako
itauawa kwa upanga.[b] **34** Na
mambo yatakayowapata wana
wako wawili, Hofni na Fine-
hasi, yatakuwa ishara kwako:
Wote wawili watakufa siku ilei-
le.[c] **35** Kisha nitajiinulia ku-
hani mwaminifu.[d] Atatenda
kulingana na mapenzi ya
moyo wangu;* nami nitamje-
ngea nyumba ya kudumu, naye
atatembea mbele ya mtiwa-
mafuta wangu daima. **36** Mtu
yeyote atakayebaki katika
nyumba yako atakuja na ku-
mwinamia ili alipwe pesa na
kupata mkate, naye atasema:
“Tafadhali, niweke katika na-
fasi yoyote ya ukuhani ili nile
kipande cha mkate.”’”[e]

**3** Wakati huo, mvulana Sa-
mweli alikuwa akimhudu-
mia[f] Yehova chini ya uangali-
zi wa Eli, lakini neno la Yehova
lilikuwa haba siku hizo; mao-
no[g] hayakuwa mengi.

**2** Siku moja Eli alikuwa
amelala mahali alipozoea ku-
lala, na macho yake yaliku-
wa yamedhoofika; hange-
weza kuona.[h] **3** Taa ya Mu-
ngu[i] haikuwa imezimwa, na
Samweli alikuwa amelala kati-
ka hekalu*[j] la Yehova, mahali
ambapo Sanduku la Mungu li-
likuwa. **4** Kisha Yehova aka-
mwita Samweli. Samweli aka-
jibu: “Mimi hapa.” **5** Akaki-
mbia kwa Eli na kusema, “Ni-
mekuja, kwa kuwa umeniita.”
Lakini Eli akasema: “Sikukui-
ta. Rudi ukalale.” Basi akae-
nda kulala. **6** Yehova akaita
tena: “Samweli!” Basi Samwe-
li akaamka na kwenda kwa
Eli, akamwambia: “Nimeku-
ja, kwa kuwa umeniita.” La-
kini Eli akamwambia: “Siku-
kuita, mwanangu. Rudi uka-
lale.” **7** (Wakati huo Samweli
alikuwa bado hajamjua Yeho-
va, na neno la Yehova liliku-
wa bado halijafunuliwa kwa-
ke.)[a] **8** Yehova akaita tena
mara ya tatu: “Samweli!” Basi
akaamka, akaenda kwa Eli na
kumwambia: “Nimekuja, kwa
kuwa umeniita.”

Ndipo Eli akatambua kwa-
mba ni Yehova aliyekuwa aki-
mwita mvulana huyo. **9** Kwa
hiyo Eli akamwambia Samwe-
li: “Rudi ukalale, na akikuita,
mwambie, ‘Sema, Yehova, kwa
maana mtumishi wako anasi-
kiliza.’” Basi Samweli akae-
nda na kulala mahali alipoku-
wa akilala.

**10** Yehova akaja na kusima-
ma mahali hapo, akaita kama
alivyofanya awali: “Samwe-
li, Samweli!” Ndipo Samwe-
li akajibu: “Sema, kwa maa-
na mtumishi wako anasikili-
za.” **11** Yehova akamwambia
Samweli: “Tazama! Ninafa-
nya jambo fulani katika Israe-
li ambalo litawasha masikio
yote mawili ya mtu yeyote ata-
kayelisikia.[b] **12** Siku hiyo ni-
tamtendea Eli mambo yote
niliyosema kuhusu nyu-
mba yake, kuanzia mwanzo
mpaka mwisho.[c] **13** Ni lazi-
ma umwambie kwamba ninai-
letea nyumba yake hukumu ya

**2:35** *Au “kilicho katika moyo wangu na nafsi yangu.” **3:3** *Yaani, hema la ibada.

**SURA YA 2**
a Zb 78:60, 61
b 1Sa 22:18, 21
c 1Sa 4:11, 17
d 1Fa 2:27, 35; 1Nya 29:22
e Law 2:3; Hes 5:9

**SURA YA 3**
f 1Sa 2:11, 18
g Hes 12:6; 1Nya 17:15
h 1Sa 4:15
i Law 24:2
j 1Sa 1:9; 1Sa 3:15

**Safu ya 2**
a Amo 3:7
b 1Sa 4:17
c Hes 23:19; 1Sa 2:31-34; Isa 55:10, 11

kudumu kwa sababu ya dha-
mbi ambayo anaijua,[a] kwa
maana wanawe wanamtukana
Mungu,[b] lakini hajawakemea.[c]
**14** Ndiyo sababu nimeiapia
nyumba ya Eli kwamba dha-
mbi ya nyumba ya Eli haitafu-
nikwa kamwe kwa dhabihu au
kwa matoleo."[d]

**15** Samweli akaendelea ku-
lala mpaka asubuhi; kisha
akafungua milango ya nyumba
ya Yehova. Samweli akaogopa
kumwambia Eli maono hayo.
**16** Lakini Eli akaagiza Samwe-
li aitwe, akamwambia: "Sa-
mweli, mwanangu!" Naye aka-
sema: "Naam." **17** Eli aka-
muuliza, "Alikupa ujumbe
gani? Tafadhali, usinifiche.
Mungu na akuadhibu, tena vi-
kali, ukinificha neno hata moja
kati ya maneno yote ambayo
alikwambia." **18** Basi Sa-
mweli akamwambia kila ja-
mbo, wala hakumficha lolote.
Eli akasema: "Ni Yehova. Na
afanye yaliyo mema machoni
pake."

**19** Samweli akaendelea ku-
kua, na Yehova mwenyewe ali-
kuwa pamoja naye[e] na haku-
ruhusu neno lolote kati
ya maneno yake yote likose
kutimia.* **20** Waisraeli wote
kuanzia Dani mpaka Beer-
sheba wakapata habari kwa-
mba Samweli alikuwa ame-
wekwa rasmi kuwa nabii wa
Yehova. **21** Na Yehova akae-
ndelea kutokea huko Shilo,
kwa kuwa Yehova alijidhihiri-
sha kwa Samweli huko Shilo
kwa neno lake Yehova.[f]

**4** Na neno la Samweli lika-
wafikia Waisraeli wote.

Kisha Waisraeli wakaenda
kupigana na Wafilisti; wakapi-
ga kambi kando ya Ebenezeri,
na Wafilisti walikuwa wame-
piga kambi Afeki. **2** Wafilisti
wakajipanga kivita ili kupiga-
na na Waisraeli, lakini mambo
yakawaendea vibaya Waisrae-
li vitani, nao wakashindwa na
Wafilisti, ambao waliwaua wa-
naume wapatao 4,000 kwenye
uwanja wa vita. **3** Watu wa-
liporudi kambini, wazee wa
Israeli wakasema hivi: "Kwa
nini Yehova ameruhusu tushi-
ndwe leo na Wafilisti?*[a] Na tu-
jichukulie sanduku la agano
la Yehova kutoka Shilo,[b] twe-
nde nalo ili lituokoe kutoka
mikononi mwa maadui wetu."
**4** Basi watu wakawatuma wa-
naume kwenda Shilo, nao wa-
kachukua kutoka huko sandu-
ku la agano la Yehova wa ma-
jeshi, anayeketi akiwa mfalme
juu ya* makerubi.[c] Na wana
wawili wa Eli, yaani, Hofni na
Finehasi,[d] walikuwa huko pia
pamoja na sanduku la agano
la Mungu wa kweli.

**5** Mara tu sanduku la agano
la Yehova lilipofika kambini,
Waisraeli wote wakaanza ku-
piga kelele kwa sauti kubwa,
hivi kwamba dunia ikatikisika.
**6** Wafilisti waliposikia kelele
hizo, wakasema: "Kwa nini
kuna kelele nyingi sana katika
kambi ya Waebrania?" Hatima-
ye wakapata habari kwamba
Sanduku la Yehova lilikuwa li-
meletwa kambini. **7** Wafilisti
wakaogopa, kwa sababu wa-
lisema: "Mungu amekuja ka-
mbini!"[e] Basi wakasema: "Ole
wetu, kwa maana jambo
kama hili halijawahi kamwe
kutokea! **8** Ole wetu! Ni nani
atakayetuokoa kutoka katika

SURA YA 3
*a* 1Sa 2:22, 23; Yoh 15:22; Yak 4:17
*b* Hes 15:30; 1Sa 2:12, 17
*c* Mhu 8:11
*d* 1Sa 4:11; 1Sa 22:21; 1Fa 2:27
*e* 1Sa 2:21
*f* 1Sa 3:1, 4; Zb 99:6

Safu ya 2

SURA YA 4
*a* Kum 28:15, 25; Kum 32:30; Amu 2:14
*b* 2Sa 15:25
*c* Kut 25:18; Hes 7:89; 2Fa 19:15; Zb 80:1
*d* 1Sa 2:12
*e* Kut 14:25; Kut 15:14

**3:19** * Tnn., "lianguke ardhini."

**4:3** * Tnn., "Kwa nini Yehova ametushinda leo kwa kuwatumia Wafilisti?" **4:4** * Au labda, "katikati ya."

mkono wa Mungu huyu mkuu? Huyu ndiye Mungu aliyewachinja Wamisri kwa kila aina ya mapigo nyikani.[a] **9** Iweni jasiri na kutenda kama wanaume, enyi Wafilisti, ili msiwatumikie Waebrania kama walivyowatumikia ninyi.[b] Tendeni kama wanaume, mkapigane!" **10** Basi Wafilisti wakapigana nao, na Waisraeli wakashindwa,[c] na kila mmoja wao akakimbilia katika hema lake. Yalikuwa mauaji makubwa sana; wanajeshi 30,000 wa Israeli wanaotembea kwa miguu waliuawa. **11** Isitoshe, Sanduku la Mungu lilitekwa, na wana wawili wa Eli, Hofni na Finehasi, wakafa.[d]

**12** Mtu fulani Mbenjamini akakimbia kutoka katika uwanja wa vita, akafika Shilo siku hiyo akiwa amevaa nguo zilizoraruka na akiwa na mavumbi kichwani.[e] **13** Mtu huyo alipofika, Eli alikuwa ameketi kwenye kiti kando ya barabara akitazama barabarani, kwa kuwa moyo wake ulikuwa ukitetemeka kwa sababu ya Sanduku la Mungu wa kweli.[f] Mtu huyo akaingia jijini kutangaza habari hizo, na jiji lote likaanza kulia kwa sauti kubwa. **14** Eli aliposikia vilio hivyo, akauliza: "Kelele hizo za machafuko ni za nini?" Mtu huyohuyo akafika haraka na kumwambia Eli habari hizo. **15** (Wakati huo Eli alikuwa na umri wa miaka 98, naye alikodoa macho yake mbele, lakini hakuweza kuona.)[g] **16** Kisha mtu huyo akamwambia Eli: "Ni mimi niliyetoka katika uwanja wa vita! Nimekimbia kutoka katika uwanja wa vita leo hii." Basi akamuuliza: "Mwanangu, ilikuwaje?" **17** Basi mtu huyo aliyeleta habari akasimulia hivi: "Waisraeli wamewakimbia Wafilisti, na watu wameshindwa vibaya sana;[a] pia, wana wako wawili, Hofni na Finehasi, wamekufa,[b] na Sanduku la Mungu wa kweli limetekwa."[c]

**18** Mara tu alipotaja Sanduku la Mungu wa kweli, Eli akaanguka nyuma kutoka kwenye kiti chake kando ya lango, na shingo yake ikavunjika naye akafa, kwa sababu alikuwa amezeeka na alikuwa mzito. Alikuwa mwamuzi wa Israeli kwa miaka 40. **19** Binti mkwe wake, yaani, mke wa Finehasi, alikuwa mjamzito naye alikuwa karibu kuzaa. Aliposikia kwamba Sanduku la Mungu wa kweli limetekwa na kwamba baba mkwe wake na mume wake wamekufa, akainama na kwa ghafla akapata uchungu wa kuzaa, kisha akazaa. **20** Alipokuwa akifa, wanawake waliokuwa wamesimama kando yake wakasema: "Usiogope, kwa maana umezaa mwana." Hakujibu wala kukazia fikira jambo hilo.* **21** Lakini alimwita mvulana huyo Ikabodi,*[d] akisema: "Utukufu umeondoka Israeli na kwenda uhamishoni,"[e] alisema hivyo kwa sababu Sanduku la Mungu wa kweli lilitekwa na kwa sababu ya mambo yaliyompata baba mkwe wake na mume wake.[f] **22** Basi akasema: "Utukufu umeondoka Israeli na kwenda uhamishoni, kwa sababu Sanduku la Mungu wa kweli limetekwa."[g]

**SURA YA 4**
*a* Kut 7:5; Zb 78:43, 51
*b* Kum 28:48; Amu 10:7; Amu 13:1
*c* Law 26:14, 17; Kum 28:25; 1Sa 4:2
*d* 1Sa 2:31, 34; 1Sa 4:3, 17; Zb 78:61, 64
*e* Yos 7:6
*f* 1Sa 4:4
*g* 1Sa 3:2

**Safu ya 2**
*a* 1Sa 3:11
*b* 1Sa 2:34
*c* 1Sa 4:10, 11
*d* 1Sa 14:3
*e* Zb 78:61
*f* 1Sa 2:32, 34; 1Sa 4:5, 11
*g* 1Sa 4:11; Yer 7:12

**4:20** *Au "wala kutia moyoni jambo hilo." **4:21** *Maana yake "Utukufu uko Wapi?"

5 Wafilisti walipoliteka Sa-
nduku la Mungu[a] wa kwe-
li walilibeba kutoka Ebeneze-
ri mpaka Ashdodi. 2 Wafili-
sti wakalichukua Sanduku la
Mungu wa kweli, wakaliingi-
za ndani ya nyumba ya* Dago-
ni na kuliweka kando ya Da-
goni.[b] 3 Siku iliyofuata Waa-
shdodi walipoamka asubuhi
na mapema, walimkuta Da-
goni ameanguka kifudifudi
mbele ya Sanduku la Yeho-
va.[c] Basi wakamchukua Da-
goni na kumrudisha mahali
pake.[d] 4 Walipoamka asubu-
hi na mapema siku iliyofuata,
walimkuta Dagoni ameanguka
kifudifudi mbele ya Sanduku
la Yehova. Kichwa cha Dago-
ni na vitanga vya mikono yake
miwili vilikuwa vimekatwa,
navyo vilikuwa chini kwenye
kizingiti. Ni sehemu tu yenye
umbo la samaki ndiyo iliyo-
baki.* 5 Ndiyo sababu mpa-
ka leo hii, makuhani wa Da-
goni na wote wanaoingia ka-
tika nyumba ya Dagoni hawa-
kanyagi kizingiti cha Dagoni
kule Ashdodi.

6 Mkono wa Yehova uliwaa-
dhibu vikali* Waashdodi,
naye akawaangamiza kwa
kuleta bawasiri# huko Ashdo-
di na katika maeneo yake.[e]
7 Watu wa Ashdodi walipoo-
na mambo yaliyokuwa yaki-
tukia wakasema: “Msiruhusu
Sanduku la Mungu wa Israeli
likae pamoja nasi, kwa saba-
bu mkono wake umetuadhibu
vikali sisi pamoja na mungu
wetu Dagoni.” 8 Basi waka-
tuma ujumbe na kuwakusanya
watawala wote wa Wafilisti
na kuwauliza: “Tulifanyie nini
Sanduku la Mungu wa Israe-
li?” Wakajibu: “Acheni Sandu-
ku la Mungu wa Israeli liha-
mishiwe kule Gathi.”[a] Basi wa-
kalihamishia huko Sanduku la
Mungu wa Israeli.

9 Baada ya kulihamishia
huko, mkono wa Yehova uka-
ja dhidi ya jiji hilo, na kusaba-
bisha hofu kubwa. Akawapi-
ga wanaume wa jiji hilo, kua-
nzia mdogo mpaka mkubwa,
wakatokwa na majipu ya ba-
wasiri.[b] 10 Basi wakalipele-
ka Sanduku la Mungu wa kwe-
li kule Ekroni,[c] lakini mara tu
Sanduku la Mungu wa kweli li-
lipofika Ekroni, Waekroni wa-
kaanza kulia kwa sauti waki-
sema: “Wametuletea Sandu-
ku la Mungu wa Israeli ili wa-
tuue sisi pamoja na watu
wetu!”[d] 11 Kwa hiyo wakatu-
ma ujumbe na kuwakusanya
watawala wote wa Wafilisti na
kuwaambia: “Liondoeni hapa
Sanduku la Mungu wa Israe-
li; lirudisheni mahali pake ili
sisi pamoja na watu wetu tu-
siuawe.” Kwa maana hofu ya
kifo ilikuwa imeenea katika
jiji lote; mkono wa Mungu wa
kweli ulikuwa umewaadhibu
vikali sana watu wa jiji hilo,[e]
12 na watu ambao hawakufa
walikuwa wamepigwa na ba-
wasiri. Na kilio cha jiji hilo
cha kuomba msaada kikapa-
nda mpaka mbinguni.

6 Sanduku[f] la Yehova li-
likaa katika eneo la Wafi-
listi kwa miezi saba. 2 Wa-
filisti wakawaita makuhani
na wabashiri,[g] wakawauliza:
“Tulifanyie nini Sanduku la
Yehova? Tuambieni jinsi tuna-
vyopaswa kulirudisha mahali
pake.” 3 Wakajibu: “Mkiliru-
disha sanduku la agano la Ye-

---

**5:2** *Au “hekalu la.” **5:4** *Tnn., “Ni Dagoni tu aliyebaki.” **5:6** *Tnn., “ulikuwa mzito dhidi ya.” #Au “ugonjwa wa puru.”

SURA YA 5
*a* 1Sa 4:11
*b* Amu 16:23; 1Nya 10:8-10
*c* Kut 12:12; 1Nya 16:26; Zb 97:7
*d* Isa 46:6, 7
*e* 1Sa 6:5, 6

Safu ya 2
*a* 1Sa 17:4
*b* 1Sa 5:6
*c* Yos 15:20, 45; 2Fa 1:2; Amo 1:8
*d* 1Sa 5:7
*e* 1Sa 5:6, 9

SURA YA 6
*f* 1Sa 4:11; 1Sa 5:1; Zb 78:61
*g* Kum 18:9, 10; Isa 2:6

hova, Mungu wa Israeli, msi-
lirudishe bila dhabihu. Kwa
vyovyote vile mnapaswa ku-
mrudishia pamoja na dhabi-
hu ya hatia.[a] Ndipo tu mtaka-
poponywa, nanyi mtajulishwa
kwa nini mkono wake unae-
ndelea kuwaadhibu.” **4** Basi
wakauliza: “Tunapaswa ku-
mpelekea dhabihu gani ya ha-
tia?” Wakasema: “Kulingana
na idadi ya watawala wa Wa-
filisti,[b] pelekeni bawasiri tano
za dhahabu na panya wata-
no wa dhahabu, kwa maa-
na kila mmoja wenu pamoja
na watawala wenu wamepa-
twa na pigo lilelile. **5** Mna-
paswa kutengeneza sanamu
za bawasiri zenu na sanamu
za panya[c] wenu wanaoihari-
bu nchi, nanyi mnapaswa ku-
mheshimu Mungu wa Israe-
li. Labda atapunguza adha-
bu ya mkono wake dhidi yenu
na dhidi ya mungu wenu na
nchi yenu.[d] **6** Kwa nini mfa-
nye mioyo yenu iwe migumu
kama Wamisri na Farao wa-
livyofanya mioyo yao kuwa
migumu?[e] Alipowaadhibu vi-
kali,[f] walilazimika kuwaruhu-
su Waisraeli waende zao, nao
wakaondoka.[g] **7** Sasa taya-
risheni gari jipya la kukoko-
twa na ng’ombe wawili wanao-
nyonyesha ambao hawajawahi
kamwe kufungwa nira. Kisha
muwafunge ng’ombe hao kwe-
nye gari hilo, lakini muwaru-
dishe ndama wao nyumbani ili
wasiwafuate. **8** Chukueni
Sanduku la Yehova na kuliwe-
ka juu ya gari hilo, nanyi we-
keni ndani ya sanduku lingine
kando yake vitu vya dhahabu
mnavyompelekea kuwa dha-
bihu ya hatia.[h] Kisha mliache
gari liende **9** huku mkilita-
zama: Ikiwa litapanda kwenye
barabara inayoelekea Beth-
shemeshi,[a] kwenye eneo lake,
basi yeye ndiye ametutendea
uovu huu mkubwa. Lakini li-
sipopanda huko, tutajua kwa-
mba si mkono wake uliotua-
dhibu; ni msiba wa kawaida tu
uliotupata.”

**10** Watu hao wakafanya hi-
vyo. Wakachukua ng’ombe
wawili wanaonyonyesha, wa-
kawafunga kwenye gari hilo,
na kuwafungia ndama wao
nyumbani ndani ya zizi.
**11** Kisha wakaliweka Sandu-
ku la Yehova juu ya gari hilo,
pamoja na sanduku lenye pa-
nya wa dhahabu na sana-
mu za bawasiri zao. **12** Ng’o-
mbe hao wakaenda moja kwa
moja kwenye barabara inayoe-
lekea Beth-shemeshi.[b] Waliba-
ki kwenye barabara hiyo kuu,
nao walikuwa wakilia walipo-
kuwa wakienda; hawakugeu-
ka kulia wala kushoto. Wakati
huo wote, watawala wa Wafili-
sti walikuwa wakitembea nyu-
ma yao hadi kwenye mpaka
wa Beth-shemeshi. **13** Watu
wa Beth-shemeshi walikuwa
wakivuna ngano katika bonde
tambarare. Walipoinua macho
yao na kuona lile Sanduku,
wakashangilia sana kuliona.
**14** Gari hilo likafika kwenye
shamba la Yoshua Mbeth-
shemeshi, likasimama karibu
na jiwe kubwa. Basi wakapa-
sua mbao za gari hilo, na ku-
watoa ng’ombe[c] hao kuwa
dhabihu ya kuteketezwa kwa
Yehova.

**15** Walawi[d] wakalishusha
Sanduku la Yehova na sandu-
ku lililokuwa kando yake
ambalo lilikuwa na vile vitu
vya dhahabu, wakaviweka juu

**SURA YA 6**

*a* 1Sa 6:4, 17

*b* Yos 13:2, 3
1Sa 6:16

*c* 1Sa 6:18

*d* 1Sa 5:6, 11

*e* Kut 7:13
Kut 8:15
Kut 14:17

*f* Kut 9:14, 16
Ro 9:17, 18

*g* Kut 6:1
Kut 11:1
Kut 12:33

*h* 1Sa 6:3, 4

**Safu ya 2**

*a* Yos 15:10, 12
Yos 21:8, 16
2Nya 28:18

*b* 1Sa 6:8, 9

*c* 1Sa 6:7

*d* Hes 3:30, 31

ya lile jiwe kubwa. Watu wa
Beth-shemeshi[a] wakamtolea
Yehova dhabihu za kuteke-
tezwa na dhabihu nyingine
siku hiyo.

**16** Watawala watano wa
Wafilisti walipoona hayo,
wakarudi Ekroni siku hiyo.
**17** Basi hizi ndizo bawasiri
za dhahabu ambazo Wafilisti
walimletea Yehova kuwa dha-
bihu ya hatia:[b] moja kwa aji-
li ya Ashdodi,[c] moja kwa aji-
li ya Gaza, moja kwa ajili ya
Ashkeloni, moja kwa ajili ya
Gathi,[d] moja kwa ajili ya Ekro-
ni.[e] **18** Na idadi ya panya wa
dhahabu ililingana na idadi ya
majiji yote ya Wafilisti ya wale
watawala watano, majiji ye-
nye ngome na vijiji vya masha-
mbani visivyo na kuta.

Na jiwe kubwa ambalo wa-
liweka Sanduku la Yehova juu
yake ni ushahidi mpaka
leo katika shamba la Yoshua
Mbeth-shemeshi. **19** Lakini
Mungu akawaua watu wa
Beth-shemeshi, kwa sababu
walilitazama Sanduku la Ye-
hova. Aliwaua watu 50,070*
miongoni mwao, basi watu wa-
kaanza kuomboleza kwa sa-
babu Yehova alikuwa ame-
waua kwa mauaji maku-
bwa.[f] **20** Kwa hiyo watu wa
Beth-shemeshi wakauliza: “Ni
nani atakayeweza kusimama
mbele za Yehova, huyu Mu-
ngu mtakatifu,[g] naye atae-
nda kwa nani akitoka kwe-
tu?”[h] **21** Basi wakawatuma
wajumbe kwa wakaaji wa
Kiriath-yearimu,[i] wakisema:
“Wafilisti wamelirudisha Sa-
nduku la Yehova. Shukeni mli-
chukue na kupanda nalo.”[j]

**6:19** *Tnn., “wanaume 70, wanaume 50,000.”

# 7

**7** Basi watu wa Kiriath-
yearimu wakaja na kuli-
chukua Sanduku la Yehova
na kulipandisha katika nyu-
mba ya Abinadabu[a] juu ya ki-
lima, nao wakamtakasa Elea-
zari mwanawe ili alilinde Sa-
nduku la Yehova.

**2** Muda mrefu ulipita, jum-
la ya miaka 20, tangu Sa-
nduku hilo lilipoletwa Kiriath-
yearimu, na nyumba yote ya
Israeli kuanza kumtafuta*
Yehova.[b] **3** Kisha Samweli
akaiambia nyumba yote ya
Israeli: “Ikiwa mnamrudia Ye-
hova kwa moyo wenu wote,[c]
ondoeni miungu ya kigeni[d] na
sanamu za Ashtorethi[e] kuto-
ka kati yenu, nanyi elekezeni
moyo wenu kwa Yehova bila
kuyumbayumba na kumtumi-
kia yeye peke yake,[f] naye ata-
waokoa kutoka mikononi mwa
Wafilisti.”[g] **4** Kwa hiyo Wais-
raeli wakaondoa Mabaali na
sanamu za Ashtorethi na ku-
mtumikia Yehova peke yake.[h]

**5** Kisha Samweli akasema:
“Wakusanyeni Waisraeli wote
Mispa,[i] nami nitasali kwa Ye-
hova kwa ajili yenu.”[j] **6** Basi
wakakusanyika pamoja huko
Mispa, nao wakachota maji na
kuyamwaga mbele za Yehova
na kufunga siku hiyo.[k] Wakiwa
huko wakasema: “Tumemte-
ndea dhambi Yehova.”[l] Naye
Samweli akaanza kutumikia
akiwa mwamuzi[m] wa Waisrae-
li huko Mispa.

**7** Wafilisti waliposikia kwa-
mba Waisraeli wamekusanyi-
ka pamoja Mispa, watawala
wa Wafilisti[n] wakapanda kwe-
nda kuwashambulia Waisrae-
li. Waisraeli waliposikia haba-
ri hizo, waliogopa kwa saba-

**7:2** *Au “kuomboleza mbele za.”

SURA YA 6
a Yos 21:8, 16
b 1Sa 6:4
c 1Sa 5:1
d 1Sa 5:8
e Amu 1:18; 1Sa 5:10
f Hes 4:15, 20; 1Nya 13:10
g Law 11:45
h Hes 17:12, 13; 2Sa 6:8, 9; Zb 76:7
i Yos 18:14; 1Nya 13:5, 6
j 1Nya 16:1; 2Nya 1:4

Safu ya 2

SURA YA 7
a 2Sa 6:2, 4; 1Nya 13:5, 7
b Ne 9:28
c 1Sa 12:24
d Yos 24:14, 23; Amu 3:7
e Amu 2:13; Amu 10:6; 1Fa 11:33
f Kum 10:20; Kum 13:4; Lu 4:8
g Kum 28:1
h Amu 10:16
i Amu 20:1; 1Sa 10:17; 2Fa 25:23; Yer 40:6
j 1Sa 12:23; Yak 5:16
k 2Nya 20:3; Ne 9:1; Yoe 2:12
l Amu 10:10
m Amu 2:18
n Yos 13:2, 3; 1Sa 6:4

bu ya Wafilisti. **8** Kwa hiyo
Waisraeli wakamwambia Sa-
mweli: “Usiache kumwomba
Yehova Mungu wetu atusai-
die[a] na kutuokoa kutoka miko-
noni mwa Wafilisti.” **9** Ndipo
Samweli akachukua mwana-
kondoo anayenyonya, aka-
mtoa kwa Yehova kuwa dhabi-
hu nzima ya kuteketezwa;[b] na
Samweli akamwomba Yehova
awasaidie Waisraeli, naye Ye-
hova akamjibu.[c] **10** Samwe-
li alipokuwa akitoa dhabihu
hiyo ya kuteketezwa, Wafilisti
wakakaribia ili kupigana na
Waisraeli. Basi siku hiyo Yeho-
va akawaletea Wafilisti mngu-
rumo mkubwa sana,[d] Naye
akawavuruga,[e] wakashindwa
mbele ya Waisraeli.[f] **11** Ndi-
po wanaume wa Israeli waka-
toka Mispa na kuwafuatia Wa-
filisti, wakawaua mpaka upa-
nde wa kusini wa Beth-kari.
**12** Kisha Samweli akachukua
jiwe[g] na kuliweka kati ya Mis-
pa na Yeshana, akaliita Ebe-
nezeri,* kwa kuwa alisema:
“Yehova ametusaidia mpaka
sasa.”[h] **13** Kwa hiyo Wafili-
sti wakashindwa, nao hawa-
kuja tena katika eneo la Wa-
israeli;[i] na mkono wa Yehova
ukaendelea kuwashinda Wafi-
listi siku zote za Samweli.[j]
**14** Pia, majiji ambayo Wafili-
sti walikuwa wamechukua ku-
toka kwa Waisraeli yalirudi-
shwa kwa Waisraeli, kuanzia
Ekroni mpaka Gathi, na Wais-
raeli wakayakomboa maeneo
yao kutoka mikononi mwa Wa-
filisti.

Pia kukawa na amani kati ya
Waisraeli na Waamori.[k]

**15** Samweli akaendelea
kuwa mwamuzi wa Israeli mai-
sha yake yote.[a] **16** Kila mwa-
ka alisafiri na kuzunguka
Betheli,[b] Gilgali,[c] na Mis-
pa,[d] naye alikuwa mwamuzi
wa Israeli katika maeneo
hayo yote. **17** Lakini aliku-
wa akirudi Rama,[e] kwa saba-
bu nyumba yake ilikuwa huko,
na huko pia alitumikia aki-
wa mwamuzi wa Israeli. Ali-
mjengea Yehova madhabahu
huko.[f]

**8** Samweli alipokuwa ame-
zeeka, aliwaweka wana-
we kuwa waamuzi wa Israe-
li. **2** Mwana wake wa kwanza
aliitwa Yoeli, na wa pili alii-
twa Abiya;[g] walikuwa waamu-
zi huko Beer-sheba. **3** Laki-
ni wanawe hawakufuata njia
zake; walikuwa na mwelekeo
wa kujitafutia faida isiyo ya
haki,[h] walipokea rushwa,[i] na
kupotosha haki.[j]

**4** Baada ya muda wazee
wote wa Waisraeli walikusa-
nyika pamoja na kuja kumwo-
na Samweli huko Rama.
**5** Wakamwambia: “Tazama!
Umezeeka, lakini wana wako
hawatembei katika njia zako.
Basi tuchagulie mfalme awe
mwamuzi wetu kama matai-
fa mengine yote.”[k] **6** Lakini
Samweli hakufurahi walipose-
ma: “Tupe mfalme awe mwa-
muzi wetu.” Kwa hiyo Samwe-
li akasali kwa Yehova, **7** Ye-
hova akamwambia Samweli:
“Sikiliza mambo yote amba-
yo watu wanakuambia; kwa
maana hawajakukataa wewe,
bali wamenikataa mimi nisi-
we mfalme wao.[l] **8** Wanate-
nda kama walivyozoea kute-
nda tangu nilipowatoa Mis-
ri mpaka leo hii; wamekuwa
wakiniacha[m] na kuabudu miu-
ngu mingine,[n] na hivyo ndi-
vyo wanavyokutendea wewe

---

7:12 * Maana yake “Jiwe la Msaada.”

SURA YA 7
a 1Sa 12:19 Isa 37:4
b Law 1:10
c Zb 99:6
d 1Sa 2:10 2Sa 22:14
e Yos 10:10 Amu 4:15
f Kum 20:4 Kum 28:7
g Yos 4:9 Yos 24:26
h Zb 44:3
i 1Sa 9:16 1Sa 13:5
j 1Sa 14:22, 23 1Sa 17:51
k Mwa 15:18, 21

Safu ya 2
a 1Sa 3:20 1Sa 12:11 1Sa 25:1 Mdo 13:20
b Yos 16:1
c Yos 15:7, 12 1Sa 11:15
d 1Sa 7:5
e 1Sa 1:1 1Sa 8:4 1Sa 19:18
f Kut 20:25

SURA YA 8
g 1Nya 6:28
h Kut 18:21
i Kut 23:8 Kum 16:19 Zb 15:5 Met 29:4
j Kum 24:17
k Kum 17:14, 15 1Sa 12:13 Mdo 13:21
l Amu 8:23 1Sa 10:19 1Sa 12:12 Isa 33:22
m Kum 9:24
n Amu 2:19

pia. **9** Sasa wasikilize. Hata
hivyo, unapaswa kuwaonya vi-
kali; waambie mambo ambayo
mfalme atakayewatawala ata-
kuwa na haki ya kudai."

**10** Basi Samweli akawaa-
mbia maneno yote ya Yeho-
va watu waliokuwa wakimwo-
mba awape mfalme. **11** Aka-
sema: "Mfalme atakayewata-
wala atakuwa na haki ya kudai
mambo haya:[a] Atawachu-
kua wana wenu[b] na kuwafanya
wawe waendeshaji wa magari
yake ya farasi[c] na wapanda fa-
rasi wake,[d] na baadhi yao wa-
talazimika kukimbia mbele ya
magari yake. **12** Naye ataji-
chagulia wakuu wa maelfu[e] na
wakuu wa hamsini,[f] na baadhi
yao watamlimia mashamba
yake,[g] watavuna mazao yake,[h]
na kutengeneza silaha zake za
vita na vifaa vya magari yake.[i]
**13** Atachukua mabinti wenu
na kuwafanya kuwa watenge-
nezaji wa marashi,* wapishi,
na waokaji.[j] **14** Atachukua
mashamba yenu bora, masha-
mba yenu bora ya mizabibu,
na mashamba yenu bora ya
mizeituni[k] na kuwapa watumi-
shi wake. **15** Atachukua se-
hemu ya kumi ya mashamba
yenu ya nafaka na mashamba
yenu ya mizabibu na kuwa-
pa maofisa wa makao yake
na watumishi wake. **16** Naye
atachukua watumishi wenu
wa kiume na wa kike, ng'o-
mbe wenu walio bora, na pu-
nda wenu na kuwatumia ku-
fanya kazi zake.[l] **17** Atachu-
kua sehemu ya kumi ya ko-
ndoo wenu na mbuzi wenu,[m]
nanyi mtakuwa watumishi
wake. **18** Siku itafika mtaka-
polia kwa sababu ya mfalme
ambaye mlijichagulia wenye-
we,[a] lakini Yehova hatawajibu
siku hiyo."

**19** Hata hivyo, watu waka-
kataa kusikiliza mambo amba-
yo Samweli aliwaambia, wa-
kasema: "Hatutaki, tumeazi-
mia kuwa na mfalme wa
kututawala. **20** Kisha tuta-
kuwa kama mataifa mengine
yote, na mfalme wetu ataku-
wa mwamuzi wetu, atatuongo-
za, na kupigana vita vyetu."
**21** Baada ya Samweli kusi-
kia maneno yote ya watu, aka-
yarudia masikioni mwa Yeho-
va. **22** Yehova akamwambia
Samweli: "Wasikilize, na uwe-
ke mfalme wa kuwatawala."[b]
Basi Samweli akawaambia Wa-
israeli: "Kila mmoja wenu aru-
di katika jiji lake."

**9** Kulikuwa na mtu wa Be-
njamini aliyeitwa Kishi,[c]
mwana wa Abieli, mwana wa
Zerori mwana wa Bekorathi
mwana wa Afia, Mbenjamini[d]
aliyekuwa tajiri sana. **2** Ali-
kuwa na mwana aliyeitwa
Sauli,[e] kijana mwenye sura
nzuri, hakuna mwanamume
yeyote kati ya Waisraeli ali-
yekuwa na sura nzuri kuli-
ko yeye, na aliposimama watu
wote walimfikia mabegani.

**3** Punda wa Kishi baba ya
Sauli walipopotea, Kishi ali-
mwambia hivi Sauli mwana-
we: "Tafadhali mchukue mtu-
mishi mmoja mwende mka-
watafute punda." **4** Wakapi-
ta katika eneo lenye milima
la Efraimu na katika nchi ya
Shalisha, lakini hawakuwa-
pata. Wakasafiri kupitia nchi
ya Shaalimu, lakini hawaku-
wapata punda huko. Wakapita
katika nchi yote ya Wabenja-
mini, lakini hawakuwapata.

8:13 *Au "wachanganyaji wa manu-
kato."

**SURA YA 8**
a 1Sa 10:25
b 1Sa 14:52
c 1Fa 9:22 1Fa 10:26
d 1Fa 4:26
e 2Sa 18:1 1Nya 27:1
f 2Fa 1:14
g 1Nya 27:26
h 1Fa 4:7
i 1Fa 4:26
j 1Fa 4:22
k 1Nya 27:28, 31
l 1Fa 5:15, 16
m 1Fa 4:22, 23

**Safu ya 2**
a 1Fa 12:3, 4
b 1Sa 8:7 Ho 13:11

**SURA YA 9**
c 1Sa 14:51 1Nya 8:33 Mdo 13:21
d Amu 21:17
e 1Sa 11:15 1Sa 13:13 1Sa 15:26 1Sa 28:7 1Sa 31:4 2Sa 1:23

**5** Wakafika katika nchi ya
Sufu, Sauli akamwambia mtu-
mishi wake aliyekuwa pamo-
ja naye: “Njoo, acha turudi,
ili baba yangu asianze kutuha-
ngaikia badala ya kuhangaikia
punda.”[a] **6** Lakini mtumishi
huyo akamwambia: “Tazama!
Kuna mtu wa Mungu katika
jiji hili, mtu anayeheshimiwa.
Kila jambo analosema lazi-
ma litimie.[b] Twende huko
sasa. Labda anaweza kutua-
mbia njia ya kufuata.” **7** Basi
Sauli akamwambia hivi mtu-
mishi wake: “Tukienda, tuta-
mpelekea nini mtu huyo? Mi-
fuko yetu haina mikate; hatu-
na zawadi yoyote ya kumpe-
lekea huyo mtu wa Mungu
wa kweli. Tuna nini?” **8** Basi
mtumishi huyo akamjibu hivi
Sauli: “Tazama! Nimebeba mi-
kononi mwangu robo ya she-
keli* ya fedha. Nitampa huyo
mtu wa Mungu wa kweli, naye
atatuambia njia ya kufuata.”
**9** (Zamani katika Israeli, mtu
alikuwa akisema hivi alipoe-
nda kutafuta mwongozo wa
Mungu: “Njoo, twende kwa
mwonaji.”[c] Kwa maana mtu
ambaye leo anaitwa nabii,
zamani aliitwa mwonaji.)
**10** Ndipo Sauli akamwambia
hivi mtumishi wake: “Ulilo-
sema ni jema. Haya twende.”
Basi wakaenda katika jiji ali-
mokuwa yule mtu wa Mungu
wa kweli.

**11** Walipokuwa wakipanda
kwenda jijini, walikutana na
wasichana waliokuwa wakie-
nda kuteka maji. Basi waka-
wauliza: “Je, mwonaji[d] yuko
katika jiji hili?” **12** Wakajibu:
“Ndiyo. Hajafika mbali sana.
Fanyeni haraka, kwa sababu
amekuja jijini leo, kwa maa-
na leo watu wanatoa dhabi-
hu[a] mahali pa juu.[b] **13** Mara
tu mtakapoingia jijini, mta-
mkuta kabla hajapanda kwe-
nda mahali pa juu kula cha-
kula. Watu hawatakula mpa-
ka atakapofika, kwa maana
yeye ndiye anayebariki dha-
bihu. Baada ya kufanya hi-
vyo, wale walioalikwa wana-
weza kula. Basi pandeni sasa
moja kwa moja, mtamkuta.”
**14** Basi wakapanda kwenda
jijini. Walipokuwa wakiingia
katikati ya jiji, Samweli aliku-
wa akija kukutana nao akiele-
kea mahali pa juu.

**15** Siku iliyotangulia kabla
ya Sauli kufika, Yehova ali-
kuwa amemwambia* Samweli:
**16** “Kesho wakati kama huu,
nitatuma mtu kwako kutoka
katika nchi ya Benjamini.[c]
Utamtia mafuta awe kiongo-
zi juu ya watu wangu Wais-
raeli,[d] naye atawaokoa watu
wangu kutoka mikononi mwa
Wafilisti. Kwa sababu nime-
yaona mateso ya watu wangu,
na kilio chao kimenifikia.”[e]
**17** Samweli alipomwona Sau-
li, Yehova akamwambia:
“Huyu ndiye mtu niliyekwa-
mbia, ‘Yeye ndiye atakaye-
waongoza watu wangu.’”*[f]

**18** Kisha Sauli akamkaribia
Samweli katikati ya lango
na kumuuliza: “Tafadhali nia-
mbie, nyumba ya mwonaji iko
wapi?” **19** Samweli akamji-
bu Sauli: “Mimi ndiye mwona-
ji. Panda utangulie mbele ya-
ngu mahali pa juu, nawe uta-
kula pamoja nami leo.[g] Asu-
buhi nitakuruhusu uende,
nami nitakueleza mambo yote

---

**9:8** *Shekeli moja ilikuwa na uzito wa gramu 11.4. Angalia Nyongeza B14.

**9:15** *Tnn., “amefunua sikio la.” **9:17** *Au “atakayewazuia watu wangu wasipite mipaka.”

---

**SURA YA 9**

a 1Sa 10:2
b 1Sa 3:19
c 1Sa 9:19; 2Sa 15:27; 1Nya 9:22; 1Nya 29:29
d 1Sa 9:19

**Safu ya 2**

a 1Sa 7:9; 1Sa 16:5
b 1Fa 3:2; 1Nya 16:39; 2Nya 1:3
c Yos 18:11
d 1Sa 10:1; 1Sa 15:1
e Zb 106:43, 44; Zb 107:19
f 1Sa 10:24; 1Sa 15:17; Mdo 13:21
g 1Sa 9:13, 24

unayotaka kujua.* **20** Kuhu-
su wale punda waliopotea siku
tatu zilizopita,[a] usiwe na wasi-
wasi juu yao, kwa maana wa-
mepatikana. Vitu vyote vye-
nye kutamanika vya Israeli ni
vya nani? Je, si vyako na vya
nyumba yote ya baba yako?”[b]
**21** Ndipo Sauli akasema: “Je,
mimi si Mbenjamini kutoka ka-
tika kabila dogo zaidi kati ya
makabila ya Israeli,[c] na je, fa-
milia yangu si familia ya chini
kabisa kati ya familia zote za
kabila la Benjamini? Basi kwa
nini unaniambia hivyo?”

**22** Kisha Samweli aka-
mchukua Sauli na mtumishi
wake, akawaleta katika uku-
mbi wa kulia chakula, aka-
wapa mahali pa kuketi mbe-
le ya watu walioalikwa wapa-
tao 30. **23** Samweli akamwa-
mbia mpishi: “Kilete chakula
nilichokupa na kukuambia,
‘Kiweke kando.’” **24** Basi
mpishi akainua ule mguu
na nyama iliyokuwa juu yake,
akauweka mbele ya Sauli. Sa-
mweli akasema: “Kilichoku-
wa kimehifadhiwa kimewekwa
mbele yako. Kula, kwa maa-
na kilihifadhiwa kwa ajili yako
katika karamu hii. Kwa saba-
bu niliwaambia, ‘Nimewaali-
ka wageni.’” Basi Sauli akala
pamoja na Samweli siku hiyo.
**25** Kisha wakashuka kutoka
mahali pa juu[d] na kwenda jiji-
ni, naye akaendelea kuzungu-
mza na Sauli kwenye paa la
nyumba. **26** Wakaamka ma-
pema, na kulipopambazuka,
Samweli akamwita Sauli ku-
toka paani akisema: “Jitayari-
she, ili nikusindikize.” Basi
Sauli akajitayarisha na yeye
pamoja na Samweli wakato-
ka nje. **27** Walipokuwa waki-
shuka kuelekea ukingoni mwa
jiji, Samweli akamwambia
Sauli: “Mwambie mtumishi[a]
atangulie mbele yetu,” basi
akatangulia. “Lakini wewe, si-
mama tuli sasa, ili nikujulishe
neno la Mungu.”

**10** Ndipo Samweli akachu-
kua chupa ya mafuta
na kuyamimina juu ya ki-
chwa cha Sauli.[b] Akambusu
na kusema: “Yehova ameku-
tia mafuta uwe kiongozi[c]
juu ya urithi wake.[d] **2** Tuta-
kapoachana leo, utakuta wa-
naume wawili karibu na ka-
buri la Raheli[e] katika eneo
la Benjamini kule Selsa, nao
watakwambia, ‘Punda ulioe-
nda kutafuta wamepatikana,
lakini sasa baba yako amesa-
hau kuhusu punda hao[f]
naye ana wasiwasi juu yako.
Anauliza, “Nitafanya nini ku-
husu mwanangu?”’ **3** Kuto-
ka huko nenda mpaka kwe-
nye mti mkubwa wa Tabori,
na huko utakutana na wanau-
me watatu wakipanda kwenda
kwa Mungu wa kweli kule Be-
theli,[g] mmoja akiwa amebeba
wanambuzi watatu, mwingine
akiwa amebeba mikate mita-
tu, na mwingine akiwa ame-
beba mtungi mkubwa wa di-
vai. **4** Watakusalimu na ku-
kupa mikate miwili, unapa-
swa kuchukua mikate hiyo.
**5** Kisha utafika kwenye kili-
ma cha Mungu wa kweli, ma-
hali ambapo pana kambi ya ki-
jeshi ya Wafilisti. Utakapofi-
ka jijini, utakutana na kikundi
cha manabii wakishuka kuto-
ka mahali pa juu, na kinanda
na tari na filimbi na kinubi vi-
tapigwa mbele yao huku wa-
kitoa unabii. **6** Roho ya Ye-
hova itakutia nguvu,[h] utatoa

---

**9:19** * Tnn., “mambo yote yaliyo moyoni mwako.”

**SURA YA 9**
a 1Sa 9:3
b 1Sa 8:5, 19; 1Sa 12:13
c Amu 20:46, 47
d 1Sa 9:13, 19

**Safu ya 2**
a 1Sa 9:3, 10

**SURA YA 10**
b 1Sa 16:13; 2Fa 9:2, 3
c 1Sa 9:16; Mdo 13:21
d Kut 19:5; Kum 32:9
e Mwa 35:19
f 1Sa 9:3, 5
g Mwa 28:19, 22
h Hes 11:25

unabii pamoja nao, nawe uta-
badilishwa kuwa mtu tofauti.[a]
**7** Baada ya ishara hizo ku-
tokea, fanya lolote unalowe-
za kufanya kwa mkono wako,
kwa sababu Mungu wa kwe-
li yuko pamoja nawe. **8** Ki-
sha ushuke na kunitangulia
kwenda Gilgali,[b] nami nita-
kufuata huko ili nitoe dhabi-
hu za kuteketezwa na dhabi-
hu za ushirika. Unapaswa ku-
ngoja kwa siku saba mpaka
nitakapofika. Halafu nitaku-
julisha jambo unalopaswa ku-
fanya."

**9** Mara tu Sauli alipogeuka
ili amwache Samweli, Mungu
akaanza kuubadili moyo wake
uwe kama wa mtu mwingine,
na ishara hizo zote zikatimia
siku hiyo. **10** Basi wakatoka
hapo na kupanda kwenye ki-
lima, na kikundi cha manabii
kikakutana naye. Mara moja
roho ya Mungu ikamtia ngu-
vu,[c] naye akaanza kutoa una-
bii[d] kati yao. **11** Watu wote
waliomjua awali walipomwona
akitoa unabii pamoja na mana-
bii, wakaulizana: "Mwana wa
Kishi amepatwa na nini? Je,
Sauli pia ni mmoja wa mana-
bii?" **12** Ndipo mtu fulani wa
mahali hapo akasema: "Lakini
baba yao ni nani?" Basi kuka-
wa na msemo* huu: "Je, Sauli
pia ni mmoja wa manabii?"[e]

**13** Alipomaliza kutoa una-
bii, akaenda mahali pa juu.
**14** Baadaye ndugu ya baba
ya Sauli akamuuliza Sauli na
mtumishi wake: "Mlienda
wapi?" Akajibu: "Kuwatafu-
ta punda,[f] lakini hatukuwa-
pata, kwa hiyo tukaenda kwa
Samweli." **15** Ndugu ya baba
ya Sauli akamuuliza: "Tafa-
dhali niambie, Samweli ali-
kuambia nini?" **16** Sauli aka-
mjibu: "Alituambia kwamba
tayari punda wamepatikana."
Lakini Sauli hakumwambia
jambo ambalo Samweli alise-
ma kuhusu ufalme.

**17** Kisha Samweli akawaita
watu ili wakusanyike mbele za
Yehova huko Mispa,[a] **18** aka-
waambia Waisraeli: "Yeho-
va, Mungu wa Israeli anase-
ma hivi: 'Mimi ndiye niliye-
watoa Waisraeli nchini Misri
na kuwaokoa kutoka mikono-
ni mwa Misri[b] na kutoka miko-
noni mwa falme zote zilizoku-
wa zikiwakandamiza. **19** La-
kini leo mmemkataa Mungu
wenu[c] aliyekuwa Mwokozi
wenu aliyewaokoa kutoka ka-
tika maovu yenu yote na taabu
zenu, nanyi mlisema: "Hatuta-
ki, unapaswa kumweka mfal-
me atutawale." Sasa simame-
ni mbele za Yehova kulingana
na makabila yenu na kulinga-
na na maelfu yenu.'"*

**20** Basi Samweli akaagiza
makabila yote ya Israeli yaka-
ribie,[d] na kabila la Benjami-
ni likachaguliwa.[e] **21** Kisha
akaagiza kabila la Benjamini
likaribie kulingana na koo zao,
basi ukoo wa Wamatri ukacha-
guliwa. Mwishowe Sauli mwa-
na wa Kishi akachaguliwa.[f] La-
kini walipoenda kumtafuta,
hawakumpata. **22** Kwa hiyo
wakamuuliza Yehova:[g] "Je,
mtu huyo tayari amefika
hapa?" Yehova akajibu: "Ndi-
ye yule pale, amejificha kati
ya mizigo." **23** Basi wakaki-
mbia na kumleta kutoka ma-
hali hapo. Alipoaimama kati-
kati ya watu, alikuwa mrefu
kuliko watu wote nao walimfi-
kia mabegani.[h] **24** Samweli

SURA YA 10
a 1Sa 10:10
b 1Sa 7:15, 16; 1Sa 11:14
c Amu 14:5, 6; 1Sa 11:6; 1Sa 16:13
d 1Sa 10:6; 1Sa 19:23
e 1Sa 19:24
f 1Sa 9:3

Safu ya 2
a 1Sa 7:5
b Kut 13:14; Kum 4:34
c 1Sa 8:7; 1Sa 12:12
d Yos 7:16-18; Mdo 1:24
e 1Sa 9:21
f Mdo 13:21
g Amu 1:1; Amu 20:18, 28; 1Sa 23:2
h 1Sa 9:2

**10:12** *Yaani, methali.

**10:19** *Au "koo zenu."

akawaambia watu wote: “Je,
mnamwona yule ambaye Yeho-
va amemchagua,[a] kwamba ha-
kuna yeyote aliye kama yeye
kati ya watu wote?” Basi watu
wote wakaanza kupiga kele-
le wakisema: “Mfalme na aishi
muda mrefu!”

**25** Samweli akawaambia
watu kuhusu haki za wafal-
me[b] na kuziandika katika kita-
bu na kukiweka mbele za Ye-
hova. Kisha Samweli akawaru-
husu watu wote waende zao,
kila mtu akaenda nyumbani
kwake. **26** Sauli pia akae-
nda nyumbani kwake kule Gi-
bea, akiwa pamoja na ma-
shujaa ambao Yehova alikuwa
amegusa mioyo yao. **27** La-
kini wahuni fulani wakase-
ma: “Huyu atatuokoaje?”[c] Kwa
hiyo wakamdharau, nao hawa-
kumletea zawadi yoyote.[d] La-
kini hakusema jambo lolote
kuhusu hilo.*

**11** Nahashi Mwamoni[e] aka-
panda na kupiga kambi
ili kushambulia Yabeshi[f] kule
Gileadi. Watu wote wa Yabe-
shi wakamwambia Nahashi:
“Fanya agano* pamoja nasi,
nasi tutakutumikia.” **2** Na-
hashi Mwamoni akawaambia:
“Nitafanya agano pamoja
nanyi kwa sharti hili: macho
yenu yote ya kulia yang’olewe.
Nitafanya hivyo ili kuwaai-
bisha Waisraeli wote.” **3** Wa-
zee wa Yabeshi wakamwa-
mbia: “Tupe muda wa siku
saba ili tuwatume wajumbe
katika eneo lote la Israeli. Na
ikiwa hakuna yeyote wa ku-
tuokoa, tutajisalimisha kwa-
ko.” **4** Baada ya muda, waju-
mbe hao wakafika katika jiji la
Gibea[g] la Sauli na kuwaambia
watu wote maneno hayo, na
watu wote wakalia kwa sauti
kubwa sana.

**5** Lakini Sauli alikuwa aki-
toka shambani akiwa nyuma
ya mifugo yake, naye akau-
liza: “Watu wana shida gani?
Kwa nini wanalia?” Basi wa-
kamwambia maneno yaliyo-
semwa na watu wa Yabeshi.
**6** Roho ya Mungu ikamtia ngu-
vu Sauli[a] alipoyasikia mane-
no hayo, akawaka hasira.
**7** Kwa hiyo akachukua ng’o-
mbe dume wawili, akawakata
vipandevipande, akawatuma
wajumbe wavipeleke katika
eneo lote la Israeli waki-
sema: “Mtu yeyote ambaye ha-
mfuati Sauli na Samweli ajue
kwamba ng’ombe wake wata-
fanyiwa hivi!” Na watu waka-
shikwa na hofu ya Yehova hivi
kwamba wakatoka wote pa-
moja.* **8** Kisha akawahesa-
bu kule Bezeki, Waisraeli
walikuwa 300,000 na watu
wa Yuda walikuwa 30,000.
**9** Kwa hiyo wakawaambia wa-
jumbe waliokuwa wamekuja:
“Hivi ndivyo mnavyopaswa ku-
waambia watu wa Yabeshi kule
Gileadi, ‘Kesho wakati wa jua
kali mtaokolewa.’” Basi wale
wajumbe wakaja na kuwaa-
mbia watu wa Yabeshi, nao wa-
kashangilia sana. **10** Ndipo
watu wa Yabeshi wakasema:
“Kesho tutajisalimisha kwenu,
nanyi mtatutendea mpenda-
vyo.”[b]

**11** Siku iliyofuata, Sauli ali-
wagawa watu katika vikosi vi-
tatu, nao wakaingia katika-
ti ya kambi wakati wa kesha
la alfajiri* na kuwaua Waamo-
ni[c] mpaka jua lilipokuwa

**SURA YA 10**
a Kum 17:14, 15; 1Sa 9:17
b 1Sa 8:11-18
c 1Sa 11:12
d 1Fa 10:1, 10; 2Nya 17:5

**SURA YA 11**
e Kum 2:19
f Amu 21:8; 1Sa 31:11, 12
g 1Sa 10:26; 1Sa 14:2

**Safu ya 2**
a Amu 3:9, 10; Amu 6:34; Amu 11:29; Amu 14:5, 6; 1Sa 10:10, 11; 1Sa 16:13
b 1Sa 11:3
c 1Sa 11:1

**10:27** * Tnn., “Naye alikuwa kama bubu.”
**11:1** * Au “makubaliano.”
**11:7** * Tnn., “kama mtu mmoja.”
**11:11** * Yaani, kuanzia saa 8 hivi usiku hadi saa 12 asubuhi.

kali. Watu waliookoka walita-
wanywa hivi kwamba hakuna
watu wawili waliobaki pamoja.
**12** Kisha watu wakamwambia
Samweli: “Ni nani waliokuwa
wakiuliza, ‘Je, Sauli atakuwa
mfalme wetu?’[a] Waleteni watu
hao ili tuwaue.” **13** Hata hi-
vyo, Sauli akasema: “Hakuna
mtu yeyote anayepaswa kuua-
wa leo,[b] kwa maana leo Yeho-
va amewaokoa Waisraeli.”

**14** Baadaye Samweli aka-
waambia watu: “Njooni twe-
nde Gilgali[c] tukamtangaze
tena mfalme.”[d] **15** Basi watu
wote wakaenda Gilgali, na
huko Gilgali wakamweka Sau-
li kuwa mfalme mbele za Ye-
hova. Kisha wakatoa huko
dhabihu za ushirika mbele
za Yehova,[e] na Sauli na watu
wote wa Israeli wakasherehe-
kea kwa shangwe kubwa.[f]

**12** Hatimaye Samweli aka-
waambia hivi Waisraeli
wote: “Tazameni nimefanya*
mambo yote mliyoomba nifa-
nye, nami nimemweka mfal-
me awatawale.[g] **2** Sasa huyu
ndiye mfalme anayewaongo-
za ninyi!*[h] Lakini mimi ni
mzee mwenye mvi, na wana-
ngu wako hapa pamoja nanyi,[i]
nami nimewaongoza tangu ni-
lipokuwa kijana mpaka leo
hii.[j] **3** Niko mbele yenu. Toe-
ni ushahidi dhidi yangu mbele
za Yehova na mbele ya mtiwa-
mafuta wake:[k] Nimechukua
ng’ombe dume wa nani au pu-
nda wa nani?[l] Au nimemlaghai
nani au kumkandamiza nani?
Nimepokea rushwa kutoka
kwa nani ili nipotoshe haki?*[m]
Ikiwa nimefanya hivyo, nita-
warudishia.”[a] **4** Nao wakase-
ma: “Hujatulaghai wala kutu-
kandamiza wala kupokea kitu
chochote kile kutoka mkononi
mwa yeyote.” **5** Basi akawaa-
mbia: “Yehova ni shahidi dhidi
yenu, na mtiwa-mafuta wake
ni shahidi leo kwamba hamku-
pata shtaka lolote dhidi ya-
ngu.”* Nao wakasema: “Yeye
ni shahidi.”

**6** Basi Samweli akawaambia
watu: “Yehova, aliyemtumia
Musa na Haruni na ambaye
aliwatoa mababu zenu nchi-
ni Misri,[b] ni shahidi. **7** Sasa
simameni mahali penu, nami
nitawahukumu mbele za Ye-
hova kwa msingi wa matendo
yote ya uadilifu ambayo Yeho-
va amewatendea ninyi na ma-
babu zenu.

**8** “Baada tu ya Yakobo kui-
ngia Misri[c] na mababu zenu
kuanza kumlilia Yehova awa-
saidie,[d] Yehova alimtuma
Musa[e] na Haruni ili wawaongo-
ze mababu zenu kutoka Mis-
ri na kuwawezesha kuishi ma-
hali hapa.[f] **9** Lakini walimsa-
hau Yehova Mungu wao, naye
akawauza[g] mikononi mwa Si-
sera[h] mkuu wa jeshi la Haso-
ri na mikononi mwa Wafilisti[i]
na mikononi mwa mfalme wa
Moabu,[j] na maadui hao waka-
pigana nao. **10** Nao wakamli-
lia Yehova awasaidie[k] na ku-
sema, ‘Tumetenda dhambi,[l]
kwa maana tumekuacha wewe,
Yehova, ili kuabudu Mabaa-
li[m] na sanamu za Ashtorethi;[n]
sasa tuokoe kutoka mikononi
mwa maadui wetu ili tukutu-
mikie.’ **11** Ndipo Yehova aka-
mtuma Yerubaali[o] na Bedani
na Yeftha[p] na Samweli,[q] naye

**12:1** *Tnn., “nimesikiliza sauti yenu kuhusiana na.” **12:2** *Tnn., “anayetembea mbele yenu.” **12:3** *Tnn., “ili inifanye nitazame upande mwingine.”

**12:5** *Tnn., “hamkupata chochote mkononi mwangu.”

**SURA YA 11**
*a* 1Sa 10:26, 27
*b* 2Sa 19:22
*c* 1Sa 7:15, 16
*d* 1Sa 10:17, 24
*e* Law 7:11
*f* 1Fa 1:39, 40; 2Fa 11:12, 14; 1Nya 12:39, 40

**SURA YA 12**
*g* 1Sa 8:5; 1Sa 10:24; 1Sa 11:14, 15
*h* 1Sa 8:20
*i* 1Sa 8:1, 3
*j* 1Sa 3:19
*k* 1Sa 9:16, 17; 1Sa 10:1
*l* Hes 16:15
*m* Kum 16:19

**Safu ya 2**
*a* Kut 22:4; Law 6:4
*b* Kut 6:26
*c* Mwa 46:6
*d* Kut 2:23
*e* Kut 3:9, 10
*f* Yos 11:23
*g* Kum 32:18, 30; Amu 2:12, 14
*h* Amu 4:2
*i* Amu 10:7; Amu 13:1
*j* Amu 3:12
*k* Amu 2:18; Amu 3:9
*l* Amu 10:10, 15
*m* Amu 3:7
*n* Amu 2:13
*o* Amu 6:32
*p* Amu 11:1
*q* Ebr 11:32

akawaokoa ninyi kutoka mi-
kononi mwa maadui waliowa-
zunguka, ili mwishi kwa usa-
lama.[a] **12** Mlipoona kwamba
Nahashi,[b] mfalme wa Waamoni
amekuja kuwashambulia, mli-
niambia tena na tena, ‘Hatuta-
ki, tumeazimia kuwa na mfal-
me wa kututawala!’[c] hata inga-
wa Yehova Mungu wenu ndiye
Mfalme wenu.[d] **13** Sasa huyu
ndiye mfalme mliyemchagua,
mliyeomba. Tazameni! Yeho-
va amemweka mfalme awata-
wale.[e] **14** Mkimwogopa Yeho-
va[f] na kumtumikia[g] na kuitii
sauti yake[h] na msipoasi agi-
zo la Yehova, na ikiwa ninyi
pamoja na mfalme anayewa-
tawala mtamfuata Yehova
Mungu wenu, itakuwa vyema.
**15** Lakini msipotii sauti ya Ye-
hova na mkiasi agizo la Yeho-
va, mkono wa Yehova utawa-
shambulia ninyi na baba zenu.[i]
**16** Sasa simameni mahali
penu mwone jambo hili ku-
bwa ambalo Yehova anatenda
mbele ya macho yenu. **17** Je,
huu si wakati wa kuvuna nga-
no? Nitamwomba Yehova ale-
te ngurumo na mvua; ndipo
mtakapojua na kuelewa uovu
mkubwa mliofanya machoni
pa Yehova kwa kuomba mfal-
me awatawale.”[j]

**18** Basi Samweli akamwo-
mba Yehova, naye Yehova aka-
leta ngurumo na mvua siku
hiyo, hivi kwamba watu wote
wakamwogopa sana Yehova
na pia Samweli. **19** Na watu
wote wakamwambia Samwe-
li: “Sali kwa Yehova Mungu
wako kwa ajili ya watumishi
wako,[k] kwa maana hatutaki
kufa, kwa sababu tumeongeza
uovu mwingine juu ya dhambi
zetu zote kwa kuomba tupewe
mfalme.”

**20** Basi Samweli akawaa-
mbia watu: “Msiogope. Kwa
kweli mmetenda uovu huu
wote. Ila tu msigeuke na kua-
cha kumfuata Yehova,[a] mtu-
mikieni Yehova kwa moyo
wenu wote.[b] **21** Msigeuke na
kufuata vitu vya ubatili,*[c]
ambavyo havina faida yoyo-
te[d] na ambavyo haviwezi kuo-
koa, kwa sababu ni vitu vya
ubatili.* **22** Kwa ajili ya jina
lake kuu,[e] Yehova hatawaacha
watu wake,[f] kwa sababu Yeho-
va ameamua mwenyewe kuwa-
fanya ninyi kuwa watu wake.[g]
**23** Lakini mimi, siwezi ka-
mwe kuwazia kumtendea Ye-
hova dhambi kwa kuacha ku-
sali kwa ajili yenu, nami nitae-
ndelea kuwafundisha njia iliyo
njema na iliyo sawa. **24** Ila
tu mwogopeni Yehova,[h] mtu-
mikieni kwa uaminifu* kwa
moyo wenu wote, kwa maana
angalieni mambo makuu ali-
yowatendea.[i] **25** Lakini mki-
fanya uovu bila kujali, ninyi
pamoja na mfalme wenu mta-
fagiliwa mbali.”[j]

**13** Sauli alikuwa na umri
wa miaka . . .* alipo-
wekwa kuwa mfalme,[k] na kwa
miaka miwili alitawala Israe-
li. **2** Sauli alichagua wanau-
me 3,000 katika Israeli; 2,000
kati yao walikuwa pamoja na
Sauli kule Mikmashi na katika
eneo lenye milima la Betheli,
na 1,000 walikuwa pamoja na
Yonathani[l] katika jiji la Gibea[m]
la Benjamini. Aliwaruhusu wa-
liobaki waende zao, kila mmo-
ja kwenye hema lake. **3** Ki-
sha Yonathani akaishambulia
kambi ya kijeshi ya Wafilisti[n]
iliyokuwa Geba,[o] na Wafilisti

SURA YA 12
*a* Law 26:6
*b* 1Sa 11:1
*c* 1Sa 8:5, 19
*d* Amu 8:23; 1Sa 8:7; Isa 33:22
*e* 1Sa 9:16, 17; 1Sa 10:24
*f* Kum 10:12; Kum 17:19
*g* Yos 24:14
*h* Kum 13:4; Kum 28:2
*i* Law 26:14, 17; Kum 28:15; Yos 24:20
*j* 1Sa 8:7; Ho 13:11
*k* 1Sa 7:5; 1Sa 12:23

Safu ya 2
*a* Kum 31:29; Yos 23:6; 1Sa 12:15
*b* Kum 6:5
*c* Kum 32:21; Yer 2:11
*d* Zb 115:4, 5; Yer 16:19
*e* Yos 7:9; Zb 23:3; Zb 106:8; Yer 14:21; Eze 20:14
*f* 1Fa 6:13; Zb 94:14; Ro 11:1
*g* Kut 19:5; Kum 7:7
*h* 1Sa 12:14; Zb 111:10; Mhu 12:13
*i* Kum 10:12, 21
*j* Kum 28:15, 36; Yos 24:20

SURA YA 13
*k* Mdo 13:21
*l* 1Sa 18:1; 2Sa 1:4; 2Sa 21:7
*m* Yos 18:28; 1Sa 10:26
*n* Yos 13:2, 3; 1Sa 9:16
*o* Yos 21:8, 17

**12:21** *Au “vya kuwaziwa.” **12:24** *Au “kwa unyoofu.” **13:1** *Hati ya Kiebrania haionyeshi idadi ya miaka yake.

wakasikia habari hizo. Basi
Sauli akaagiza pembe* ipigwe[a]
nchini kote, akisema: “Wae-
brania na wasikie!” **4** Wais-
raeli wote wakasikia habari
hizi: “Sauli ameishambulia ka-
mbi ya kijeshi ya Wafilisti, na
sasa Waisraeli wananuka mbe-
le ya Wafilisti.” Basi watu wa-
kakusanywa ili wamfuate Sau-
li huko Gilgali.[b]

**5** Wafilisti pia wakakusanyi-
ka pamoja ili wapigane na Wa-
israeli, nao walikuwa na ma-
gari 30,000 ya vita na wapa-
nda farasi 6,000 na wanajeshi
wengi kama chembe za mcha-
nga kwenye ufuo wa baha-
ri;[c] nao wakapanda na kupiga
kambi kule Mikmashi upande
wa mashariki wa Beth-aveni.[d]
**6** Na wanaume wa Israeli wa-
kaona kwamba walikuwa ha-
tarini, kwa sababu watu wa-
likuwa chini ya mkazo mkali;
basi watu wakajificha ndani ya
mapango,[e] mashimo, miamba,
mahandaki, na hifadhi za maji.
**7** Hata baadhi ya Waebrania
walivuka Yordani na kuingia
nchi ya Gadi na Gileadi.[f] Laki-
ni Sauli alikuwa bado Gilgali,
na watu wote waliomfuata wa-
likuwa wakitetemeka. **8** Alie-
ndelea kungoja kwa siku saba
mpaka wakati uliowekwa na
Samweli ulipofika, lakini Sa-
mweli hakuja Gilgali, na watu
walikuwa wakitawanyika kuto-
ka kwake. **9** Mwishowe Sau-
li akasema: “Nileteeni dhabihu
ya kuteketezwa na dhabihu za
ushirika.” Basi akaitoa dhabi-
hu ya kuteketezwa.[g]

**10** Lakini mara tu alipoma-
liza kutoa dhabihu ya kuteke-
tezwa, Samweli akafika. Kwa
hiyo Sauli akaenda kumpo-
kea na kumbariki. **11** Kisha
Samweli akamuuliza: “Ume-
fanya nini?” Sauli akamjibu:
“Niliona kwamba watu wana-
tawanyika kutoka kwangu,[a]
nawe hukuja kwa wakati ulio-
wekwa, na Wafilisti waliku-
wa wakikusanyika huko Mik-
mashi.[b] **12** Kwa hiyo nikajia-
mbia, ‘Sasa Wafilisti watashu-
ka kunishambulia Gilgali,
nami sijatafuta kibali cha* Ye-
hova.’ Kwa hiyo nikahisi
kwamba nina wajibu wa kutoa
dhabihu ya kuteketezwa.”

**13** Ndipo Samweli akamwa-
mbia Sauli: “Umetenda kipu-
mbavu. Hukutii amri ambayo
Yehova Mungu wako alikupa.[c]
Kama ungetii, Yehova angei-
marisha ufalme wako juu ya
Waisraeli milele. **14** Lakini
sasa ufalme wako hautadu-
mu.[d] Yehova atamtafuta mtu
anayeupendeza moyo wake,[e]
na Yehova atamweka kuwa
kiongozi juu ya watu wake,[f]
kwa sababu hukutii mambo
uliyoamriwa na Yehova.”[g]

**15** Kisha Samweli akainuka
na kupanda kwenda zake ku-
toka Gilgali mpaka jiji la Gi-
bea la Benjamini, naye Sauli
akawahesabu watu; wale wa-
liobaki naye walikuwa wanau-
me wapatao 600.[h] **16** Sauli
na Yonathani mwana wake pa-
moja na watu waliobaki pamo-
ja nao walikuwa wakikaa kati-
ka jiji la Geba[i] la Benjamini,
nao Wafilisti walikuwa wame-
piga kambi kule Mikmashi.[j]
**17** Na makundi ya wavamizi
yalikuwa yakitoka katika ka-
mbi ya Wafilisti katika vikosi
vitatu. Kikosi kimoja kilikuwa
kikielekea kwenye barabara
inayoenda Ofra, katika nchi

**SURA YA 13**
*a* Amu 3:26, 27; Amu 6:34; 2Sa 2:28
*b* Yos 5:9; 1Sa 11:14
*c* Kum 20:1
*d* Yos 7:2; Yos 18:11, 12; 1Sa 14:23
*e* 1Sa 14:11
*f* Hes 32:1, 33; Yos 13:24, 25
*g* 1Sa 15:22, 23

**Safu ya 2**
*a* 1Sa 13:6, 8
*b* 1Sa 13:5
*c* 1Sa 15:11
*d* 1Sa 15:28
*e* 1Sa 16:1; 2Sa 7:15; Zb 78:70; Mdo 13:22
*f* Mwa 49:10; 2Sa 5:2; 2Sa 7:8; 1Nya 28:4
*g* Met 11:2
*h* 1Sa 13:7; 1Sa 14:2
*i* 1Sa 13:3
*j* 1Sa 13:2

**13:3** * Au “tarumbeta.”

**13:12** * Au “sijautuliza uso wa.”

ya Shuali; **18** kikosi kingi-
ne kilikuwa kikielekea kwe-
nye barabara ya Beth-horoni;[a]
na kikosi cha tatu kilikuwa ki-
kifuata barabara inayoelekea
kwenye mpaka ulio ng’ambo
ya bonde la Seboimu, kuele-
kea nyikani.
**19** Basi hakukuwa na fundi
yeyote wa chuma katika nchi
yote ya Israeli, kwa sababu
Wafilisti walikuwa wamesema:
“Ili Waebrania wasitengeneze
upanga wala mkuki.” **20** Na
Waisraeli wote walilazimika
kushuka kwenda kwa Wafilisti
ili majembe yao ya plau, suru-
ru, mashoka, au miundu yao
inolewe. **21** Bei ya kunoa ili-
kuwa pimu moja* kwa maje-
mbe ya plau, kwa sururu, kwa
vifaa vyenye meno matatu,
kwa mashoka, na pia kwa aji-
li ya kurekebisha mchokoo wa
ng’ombe. **22** Na siku ya vita,
hakuna yeyote kati ya watu
waliokuwa pamoja na Sauli
na Yonathani aliyekuwa na
upanga wala mkuki mkono-
ni mwake;[b] Sauli na Yonatha-
ni mwanawe ndio tu walioku-
wa na silaha.
**23** Basi kikosi cha wana-
jeshi* Wafilisti kilikuwa ki-
meenda kwenye kivuko kili-
cho kwenye njia inayoenda
Mikmashi.[c]

**14** Siku moja Yonathani[d]
mwana wa Sauli ali-
mwambia hivi mtumishi ali-
yembebea silaha: “Njoo tu-
vuke, twende kwenye kituo
cha ulinzi cha Wafilisti upa-
nde wa pili.” Lakini hakumwa-
mbia baba yake jambo hilo.
**2** Sauli alikuwa akikaa kari-
bu na jiji la Gibea[a] chini ya
mkomamanga kule Migroni,
na wanaume wapatao 600 wa-
likuwa pamoja naye.[b] **3** (Na
Ahiya mwana wa Ahitubu,[c]
ndugu ya Ikabodi,[d] mwana wa
Finehasi,[e] mwana wa Eli,[f] ku-
hani wa Yehova kule Shilo,[g]
alikuwa amebeba efodi.)[h] Na
watu hawakujua kwamba Yo-
nathani alikuwa ameondoka.
**4** Basi kati ya njia ambazo
Yonathani alijaribu kutumia
kuvuka ili afike kwenye
kituo cha ulinzi cha Wafili-
sti, kulikuwa na mwamba ulio
na umbo la jino upande huu
na mwamba mwingine ulio na
umbo la jino upande wa pili;
mwamba mmoja uliitwa Bose-
si, na mwamba wa pili uliitwa
Sene. **5** Mwamba mmoja uli-
kuwa nguzo upande wa kaska-
zini ng’ambo ya Mikmashi, na
wa pili ulikuwa upande wa ku-
sini ng’ambo ya Geba.[i]
**6** Basi Yonathani akamwa-
mbia mtumishi wake aliye-
mbebea silaha: “Njoo tuvu-
ke na kwenda kwenye kituo
cha ulinzi cha wanaume hawa
wasiotahiriwa.[j] Labda Yeho-
va atatusaidia, kwa maana ha-
kuna kitu chochote kinacho-
weza kumzuia Yehova kuokoa
kwa kutumia watu wengi au
wachache.”[k] **7** Ndipo mtumi-
shi wake aliyembebea silaha
akamwambia: “Fanya jambo
lolote ambalo moyo wako una-
kuchochea kufanya. Nenda
popote unapotaka, nami nita-
kufuata popote ambapo moyo
wako unakuchochea kwenda.”
**8** Ndipo Yonathani akase-
ma: “Tutavuka kwa wanaume
wale ili watuone. **9** Wakitua-
mbia, ‘Simameni papo hapo
mpaka tuje mlipo!’ basi tuta-
simama papo hapo, hatutapa-

SURA YA 13
*a* Yos 10:11
*b* 1Sa 17:47, 50
*c* 1Sa 13:2; 1Sa 14:4, 5

SURA YA 14
*d* 1Sa 14:49; 1Sa 18:1; 2Sa 1:4

Safu ya 2
*a* 1Sa 10:26
*b* 1Sa 13:15
*c* 1Sa 22:9
*d* 1Sa 4:21
*e* 1Sa 2:12; 1Sa 4:17
*f* 1Sa 1:9
*g* Yos 18:1; 1Sa 1:3
*h* Kut 29:5; Hes 27:21
*i* 1Sa 13:2, 3
*j* Mwa 17:9, 10; Amu 14:3; Amu 15:18; 1Sa 17:36; 1Nya 10:4
*k* Amu 7:2; 2Fa 6:15, 16; 2Nya 14:11

**13:21** *Kipimo cha zamani ambacho ni karibu theluthi mbili za shekeli. **13:23** *Tnn., “kituo cha ulinzi cha.”

nda kwenda walipo. **10** Laki-
ni wakisema, 'Njooni hapa juu
tupambane!' tutapanda, kwa
sababu Yehova atawatia miko-
noni mwetu. Hiyo ndiyo itaka-
yokuwa ishara yetu."[a]
**11** Basi wote wawili wakaji-
tokeza mbele ya kituo cha uli-
nzi cha Wafilisti. Wafilisti wa-
kasema: "Tazameni! Waebra-
nia wanatoka katika mashimo
walimokuwa wamejificha."[b]
**12** Kwa hiyo wanaume walio-
kuwa kwenye kituo hicho cha
ulinzi wakamwambia Yonatha-
ni na mtumishi wake aliye-
mbebea silaha: "Njooni hapa
juu tulipo, nasi tutawafunza
somo!"[c] Mara moja Yonatha-
ni akamwambia hivi mtumishi
aliyembebea silaha: "Nifua-
te, kwa kuwa Yehova atawa-
tia mikononi mwa Waisraeli."[d]
**13** Basi Yonathani akapanda
kwa mikono na miguu yake, na
mtumishi wake aliyembebea
silaha alikuwa nyuma yake;
na Yonathani akaanza kuwa-
shambulia na kuwaangusha
Wafilisti, na mtumishi wake
aliyembebea silaha alikuwa
akiwaua nyuma ya Yonathani.
**14** Katika shambulizi la kwa-
nza la Yonathani na mtumishi
aliyembebea silaha, waliwaua
wanaume wapatao 20 katika
shamba lenye ukubwa wa ka-
ribu nusu eka linaloweza kuli-
mwa kwa plau.*
**15** Ndipo hofu ikaenea ka-
tika kambi iliyo shambani na
miongoni mwa watu wote wa-
liokuwa katika kituo cha uli-
nzi, na hata makundi ya wava-
mizi[e] yakashikwa na hofu. Du-
nia ikaanza kutetemeka, ku-
kawa na hofu kubwa kutoka
kwa Mungu. **16** Walinzi wa
Sauli waliokuwa katika jiji la
Gibea[a] la Benjamini wakao-
na kwamba machafuko yaliku-
wa yakienea kila upande.[b]
**17** Sauli akawaambia watu
waliokuwa pamoja naye: "Ta-
fadhali, wahesabuni watu,
mwone ni nani aliyetuacha."
Walipohesabu, wakagundua
kwamba Yonathani na mtumi-
shi wake aliyembebea silaha
hawakuwepo. **18** Basi Sau-
li akamwambia Ahiya:[c] "Lile-
te karibu Sanduku la Mungu
wa kweli!" (Kwa maana waka-
ti huo* Sanduku la Mungu wa
kweli lilikuwa pamoja na Wais-
raeli.) **19** Sauli alipokuwa
akiongea na kuhani, machafu-
ko yaliyokuwa katika kambi ya
Wafilisti yalizidi kuongezeka.
Ndipo Sauli akamwambia hivi
kuhani: "Acha unachofanya."*
**20** Kwa hiyo Sauli na watu
wote waliokuwa pamoja naye
wakakusanyika na kwenda vi-
tani, na huko wakapata kwa-
mba Wafilisti walikuwa wa-
meshambuliana wenyewe kwa
wenyewe kwa mapanga yao,
na machafuko yalikuwa maku-
bwa sana. **21** Pia, Waebrania
ambao awali waliwaunga mko-
no Wafilisti na walioingia pa-
moja nao kambini walienda
kujiunga na Waisraeli chini
ya usimamizi wa Sauli na Yo-
nathani. **22** Wanaume wote
wa Israeli waliokuwa wamejifi-
cha[d] katika eneo lenye milima
la Efraimu wakasikia kwamba
Wafilisti wamekimbia, nao pia
wakaingia vitani na kuwafua-
tia. **23** Basi Yehova akawao-
koa Waisraeli siku hiyo,[e] na
vita vikaenea mpaka Beth-
aveni.[f]

**SURA YA 14**
*a* Mwa 24:14, Amu 7:11, 1Sa 10:7
*b* 1Sa 13:6, 1Sa 14:22
*c* 1Sa 14:10
*d* 1Sa 14:6, 2Sa 5:23, 24, 2Fa 6:15, 16
*e* 1Sa 13:17

**Safu ya 2**
*a* 1Sa 10:26, 1Sa 14:2
*b* 1Sa 14:20
*c* 1Sa 14:3
*d* 1Sa 13:6
*e* Kum 33:29, Amu 2:18
*f* 1Sa 13:5

**14:14** *Yaani, eneo linaloweza kulimwa kwa plau na ng'ombe dume wawili katika siku moja.

**14:18** *Tnn., "siku hiyo." **14:19** *Tnn., "Rudisha mkono wako."

**24** Lakini wanaume wa Israeli walikuwa chini ya mkazo mkali siku hiyo, kwa kuwa Sauli alikuwa amewaapisha hivi: “Alaaniwe mtu yeyote atakayekula chakula chochote* kabla ya jioni na kabla sijalipiza kisasi dhidi ya maadui wangu!” Kwa hiyo hakuna yeyote miongoni mwao aliyekula chakula chochote.[a]

**25** Basi watu wote wakafika* msituni, na kulikuwa na asali ardhini. **26** Watu walipoingia msituni, waliona asali ikidondoka, lakini hakuna yeyote aliyethubutu kunyoosha mkono wake ili kuila, kwa sababu waliogopa kile kiapo. **27** Lakini Yonathani hakumsikia baba yake akiwaapisha watu,[b] kwa hiyo akanyoosha ncha ya fimbo iliyokuwa mkononi mwake na kuichovya ndani ya sega la asali. Alipourudisha mkono wake kinywani na kuila, macho yake yakang’aa. **28** Ndipo mtu mmoja akasema: “Baba yako aliwaapisha watu vikali akisema, ‘Na alaaniwe mtu atakayekula chakula leo!’[c] Ndio sababu watu wamechoka sana.” **29** Hata hivyo, Yonathani akasema: “Baba yangu ameleta shida kubwa nchini. Angalieni jinsi macho yangu yalivyong’aa nilipoonja asali hii kidogo. **30** Hali ingekuwa bora zaidi ikiwa watu wangekula kwa uhuru[d] leo baadhi ya nyara walizopata kutoka kwa maadui wao! Kwa maana Wafilisti wengi hata zaidi wangeuawa.”

**31** Siku hiyo, waliendelea kuwaua Wafilisti kuanzia Mikmashi mpaka Aiyaloni,[e] na watu wakachoka sana. **32** Basi watu wakaanza kukimbilia nyara kwa pupa, wakachukua kondoo na ng’ombe na ndama na kuwachinjia ardhini, nao wakala nyama pamoja na damu.[a] **33** Basi Sauli akaambiwa hivi: “Tazama! Watu wanamtendea Yehova dhambi kwa kula nyama pamoja na damu.”[b] Ndipo akasema: “Mmetenda kwa ukosefu wa imani. Bingirisheni jiwe kubwa juu yangu mara moja.” **34** Kisha Sauli akasema: “Nendeni kotekote miongoni mwa watu mkawaambie, ‘Ni lazima kila mmoja wenu aje na ng’ombe dume wake na kondoo wake mwachinjie hapa na kuwala. Msimtendee Yehova dhambi kwa kula nyama pamoja na damu.’”[c] Basi kila mmoja wao akaja na ng’ombe dume wake usiku huo na kumchinjia mahali hapo. **35** Na Sauli akamjengea Yehova madhabahu.[d] Hiyo ndiyo iliyokuwa madhabahu ya kwanza aliyomjengea Yehova.

**36** Baadaye Sauli akasema: “Acheni tushuke tuwafuatie Wafilisti usiku na kuwapora mpaka asubuhi wakati wa mapambazuko. Hatutamwacha hai mtu yeyote.” Basi wakasema: “Fanya jambo lolote unaloona ni jema.” Kisha kuhani akasema: “Na tumkaribie Mungu wa kweli mahali hapa.”[e] **37** Naye Sauli akamuuliza Mungu: “Je, nishuke nikawafuatie Wafilisti?[f] Je, utawatia mikononi mwa Waisraeli?” Lakini Mungu hakumjibu siku hiyo. **38** Basi Sauli akasema: “Njooni hapa, enyi wakuu wote wa watu, mtafute ni dhambi gani iliyotendwa leo. **39** Kwa hakika kama anavyoishi Yehova, aliyewaokoa Waisraeli,

**SURA YA 14**
- *a* Law 5:4; Hes 30:2; Kum 23:21
- *b* 1Sa 14:17
- *c* 1Sa 14:24
- *d* 1Sa 14:26
- *e* Yos 10:12

**Safu ya 2**
- *a* Mwa 9:4; Law 3:17; Law 17:10; Kum 12:16; Mdo 15:29
- *b* Kum 12:23
- *c* 1Sa 14:32
- *d* 1Sa 7:15, 17
- *e* Hes 27:21; 1Sa 30:7, 8
- *f* Amu 1:1; 1Sa 30:8; 2Sa 5:19

**14:24** *Tnn., “mkate wowote.” **14:25** *Tnn., “nchi yote ikafika.”

hata kama ni mwanangu Yo-
nathani, ni lazima afe.” Lakini
hakuna mtu yeyote aliyemjibu.
**40** Kisha akawaambia Wais-
raeli wote: “Mtakuwa upande
mmoja, na mimi na mwana-
ngu Yonathani tutakuwa upa-
nde wa pili.” Ndipo watu waka-
mwambia Sauli: “Fanya jambo
lolote unaloona ni jema.”
**41** Kisha Sauli akamwambia
Yehova: “Ee Mungu wa Israe-
li, jibu kwa Thumimu!”[a] Ndi-
po Yonathani na Sauli waka-
chaguliwa, nao watu wakawa
huru. **42** Basi Sauli akase-
ma: “Pigeni kura[b] kuamua kati
yangu na mwanangu Yonatha-
ni.” Kisha Yonathani akacha-
guliwa. **43** Halafu Sauli aka-
muuliza Yonathani: “Niambie,
umefanya nini?” Yonathani
akamwambia: “Nilionja tu asa-
li kidogo kwa ncha ya fimbo
iliyo mikononi mwangu.[c] Nipo
hapa! Niko tayari kufa!”
**44** Basi Sauli akasema:
“Mungu na akuadhibu, tena
vikali, ikiwa hutakufa, Yona-
thani.”[d] **45** Lakini watu wa-
kamwambia Sauli: “Je, Yo-
nathani afe, ambaye ameleta
ushindi*[e] huu mkubwa kati-
ka Israeli? Ni jambo lisilowe-
za kuwaziwa kamwe! Kwa ha-
kika kama anavyoishi Yehova,
hakuna unywele hata mmoja
wa kichwa chake unaopaswa
kuanguka ardhini, kwa maa-
na alitenda pamoja na Mungu
leo.”[f] Hivyo watu wakamwo-
koa# Yonathani, naye hakufa.
**46** Basi Sauli akaacha ku-
wafuatia Wafilisti, nao Wafili-
sti wakarudi katika eneo lao.
**47** Sauli akauimarisha ufal-
me wake juu ya Waisraeli,
akapigana na maadui wake
wote waliomzunguka, alipi-
gana na Wamoabu,[a] Waamo-
ni,[b] Waedomu,[c] wafalme wa
Soba,[d] na Wafilisti;[e] na maha-
li popote alipoenda aliwashi-
nda. **48** Alipigana kwa ushu-
jaa na kuwashinda Waamaleki[f]
na kuwaokoa Waisraeli kutoka
mikononi mwa waporaji.
**49** Wana wa Sauli waliku-
wa Yonathani, Ishvi, na Malki-
shua.[g] Na alikuwa na mabinti
wawili; mkubwa aliitwa Mera-
bu,[h] na mdogo aliitwa Mi-
kali.[i] **50** Mke wa Sauli alii-
twa Ahinoamu binti ya Ahi-
maazi. Mkuu wa jeshi lake
aliitwa Abneri[j] mwana wa
Neri, ndugu ya baba ya Sau-
li. **51** Kishi[k] alikuwa baba ya
Sauli, na Neri[l] baba ya Abne-
ri alikuwa mwana wa Abieli.
**52** Kulikuwa na vita vika-
li dhidi ya Wafilisti siku zote
za Sauli.[m] Sauli alipomwona
mwanamume yeyote mwenye
nguvu au jasiri alimwandiki-
sha katika utumishi wake.[n]

**15** Kisha Samweli akamwa-
mbia Sauli: “Yehova ali-
nituma nikutie mafuta uwe
mfalme juu ya watu wake Wa-
israeli,[o] sasa sikiliza anavyo-
sema Yehova.[p] **2** Yehova wa
majeshi anasema hivi: ‘Nita-
waadhibu Waamaleki kwa sa-
babu waliwapinga Waisrae-
li walipokuwa njiani wakipa-
nda kutoka Misri.[q] **3** Sasa,
nenda uwashambulie Waama-
leki[r] na kuwaangamiza[s] wao
pamoja na vitu vyao vyote.
Usiwaache hai;* unapaswa
kuwaua,[t] wanaume na wana-
wake, watoto wadogo na wale
wanaonyonya, ng’ombe dume
na kondoo, ngamia na pia

SURA YA 14
a Kut 28:30, Kum 33:8, Ezr 2:62, 63
b Met 16:33
c 1Sa 14:27
d 1Sa 14:24
e 1Sa 14:14
f 1Sa 14:6

Safu ya 2
a 1Sa 12:9
b 1Sa 11:11
c Mwa 36:8
d 2Sa 10:6
e 1Sa 9:16, 17
f Kut 17:14, Kum 25:19, 1Sa 15:3
g 1Sa 31:2, 1Nya 8:33, 1Nya 9:39
h 1Sa 18:17
i 1Sa 18:27, 1Sa 25:44, 2Sa 3:13, 2Sa 6:20
j 1Sa 17:55, 2Sa 2:8, 2Sa 3:27
k 1Sa 9:1
l 1Fa 2:5
m Mwa 49:27, 1Sa 9:16, 17
n 1Sa 8:11, 1Sa 10:26

SURA YA 15
o 1Sa 9:16, 1Sa 10:1
p 1Sa 12:14
q Kut 17:8, Hes 24:20, Kum 25:17, 18
r Kut 17:14, Kum 25:19, 1Nya 4:43
s Law 27:29, 1Sa 15:18
t Kum 9:1, 3

---

**14:45** *Au “wokovu.” #Tnn., “waka-mkomboa.”

**15:3** *Au “Usiwahurumie.”

punda.'"[a] **4** Sauli akawakusanya watu na kuwahesabu huko Telaimu: Kulikuwa na wanajeshi 200,000 wanaotembea kwa miguu na wanaume 10,000 wa Yuda.[b]

**5** Sauli akaenda mpaka kwenye jiji la Amaleki, akavizia kando ya bonde. **6** Ndipo Sauli akawaambia hivi Wakeni:[c] "Nendeni, ondokeni kati ya Waamaleki ili nisiwafagilie mbali pamoja nao.[d] Kwa maana mliwatendea watu wote wa Israeli[e] kwa upendo mshikamanifu walipotoka Misri." Basi Wakeni wakaondoka kati ya Waamaleki. **7** Kisha Sauli akawaangamiza Waamaleki[f] kuanzia Havila[g] mpaka Shuri,[h] jiji lililo karibu na Misri. **8** Akamkamata Agagi[i] mfalme wa Amaleki akiwa hai, lakini watu wengine wote akawaangamiza kwa upanga.[j] **9** Hata hivyo, Sauli na watu wake walimwacha hai* Agagi na kondoo walio bora, ng'ombe, wanyama waliononeshwa, kondoo dume, na vitu vyote vizuri.[k] Hawakutaka kuviangamiza. Lakini waliangamiza vitu vyote visivyo na thamani na visivyofaa.

**10** Basi neno la Yehova likamjia Samweli: **11** "Ninasikitika* kwamba nimemweka Sauli kuwa mfalme, kwa sababu ameacha kunifuata naye hajatekeleza maneno yangu."[l] Samweli akakasirika sana, akaendelea kumlilia Yehova usiku kucha.[m] **12** Samweli alipoamka asubuhi na mapema ili akutane na Sauli, aliambiwa hivi: "Sauli alienda Karmeli,[n] na huko akajisimamishia mnara wa ukumbusho.[a] Kisha akageuka na kushuka mpaka Gilgali." **13** Mwishowe Samweli alipomfikia Sauli, Sauli akamwambia: "Yehova na akubariki. Nimetekeleza neno la Yehova." **14** Lakini Samweli akamwambia: "Basi mbona nasikia milio ya kondoo na ng'ombe?"[b] **15** Sauli akamjibu: "Waliletwa kutoka kwa Waamaleki, kwa sababu watu waliwaacha hai* kondoo bora na ng'ombe bora ili wawatoe dhabihu kwa Yehova Mungu wako; lakini vitu vilivyobaki tuliviangamiza." **16** Ndipo Samweli akamwambia Sauli: "Nyamaza! Acha nikwambie jambo ambalo Yehova aliniambia jana usiku."[c] Basi akamwambia: "Sema!"

**17** Samweli akamwambia: "Je, hukujiona kuwa mtu asiyefaa[d] ulipowekwa kuwa kiongozi wa makabila ya Israeli na Yehova alipokutia mafuta kuwa mfalme wa Israeli?[e] **18** Baadaye Yehova alikupa kazi na kukuambia, 'Nenda, uwaangamize Waamaleki hao watenda dhambi.[f] Pigana nao mpaka uwaangamize kabisa.'[g] **19** Basi kwa nini hukuitii sauti ya Yehova? Badala yake, ulikimbilia nyara kwa pupa[h] na kufanya maovu machoni pa Yehova!"

**20** Hata hivyo, Sauli akamwambia Samweli: "Lakini nimeitii sauti ya Yehova! Nimefanya kazi ambayo Yehova alinituma nifanye, nikamleta Agagi mfalme wa Waamaleki na kuwaangamiza Waamaleki.[i] **21** Lakini watu walichukua kondoo na ng'ombe kutoka kwenye nyara, vitu bora

---

**15:9** *Au "walimhurumia." **15:11** *Au "Ninahuzunika."

**15:15** *Au "waliwahurumia."

**SURA YA 15**
a Kum 13:17; Yos 6:18
b 1Sa 11:8; 1Sa 13:15
c Hes 10:29, 32; Hes 24:21; Amu 1:16
d Mwa 18:25; Mwa 19:12, 13; Yos 6:17
e Kut 18:9, 12
f Kum 25:19; 1Sa 14:47, 48
g Mwa 25:17, 18
h 1Sa 27:8
i 1Sa 15:33
j Law 27:29; 1Sa 15:3
k Yos 7:12
l 1Sa 13:13; 1Sa 15:3
m 1Sa 16:1
n Yos 15:20, 55

**Safu ya 2**
a 2Sa 18:18
b 1Sa 15:3
c 1Sa 15:10, 11
d 1Sa 9:21; 1Sa 10:22
e 1Sa 9:16; 1Sa 10:1
f 1Sa 15:3
g Kum 25:19
h Kum 13:17; 1Sa 15:9
i Law 27:29; Kum 7:16; 1Sa 15:3, 9

kati ya vitu vilivyopaswa kua-
ngamizwa, ili wavitoe dhabihu
kwa Yehova Mungu wako huko
Gilgali.”[a]
22 Ndipo Samweli akase-
ma: “Je, Yehova hupendezwa
zaidi na dhabihu za kutekete-
zwa na dhabihu nyinginezo[b]
kuliko kuitii sauti ya Yehova?
Tazama! Kutii ni bora kuliko
dhabihu,[c] na kusikiliza kuli-
ko mafuta[d] ya kondoo dume;
23 kwa maana uasi[e] ni sawa
na dhambi ya uaguzi,*[f] na ku-
tenda kwa kimbelembele ni
sawa na kutumia nguvu za
uchawi na ibada ya sanamu.#
Kwa kuwa umelikataa neno la
Yehova,[g] yeye pia amekukataa
usiwe mfalme.”[h]
24 Ndipo Sauli akamwa-
mbia Samweli: “Nimetenda
dhambi, kwa kuwa nimeasi
agizo la Yehova na maneno
yako, kwa sababu niliwaogo-
pa watu na kusikiliza maneno
yao. 25 Sasa, tafadhali, ni-
samehe dhambi yangu, nawe
urudi pamoja nami ili nimwi-
namie Yehova.”[i] 26 Lakini
Samweli akamwambia Sauli:
“Sitarudi pamoja nawe, kwa
kuwa umelikataa neno la Ye-
hova, naye Yehova amekuka-
taa usiendelee kuwa mfalme
wa Israeli.”[j] 27 Samweli ali-
pokuwa akigeuka aende zake,
Sauli akaushika upindo wa
joho lake lisilo na mikono, la-
kini likararuka. 28 Ndipo
Samweli akamwambia: “Ye-
hova ameurarua ufalme wa
Israeli kutoka kwako leo,
naye atampa mwenzako ali-
ye bora kuliko wewe.[k] 29 Isi-
toshe, Mtukufu wa Israeli[l] ha-
tasema uwongo[m] wala kubadi-
li nia yake,* kwa maana Yeye
si mwanadamu abadili nia
yake.”#[a]
30 Sauli akasema: “Nimete-
nda dhambi. Lakini tafadhali
niheshimu mbele ya wazee wa
watu wangu na mbele ya Wais-
raeli. Rudi pamoja nami, nami
nitamwinamia Yehova Mu-
ngu wako.”[b] 31 Basi Samwe-
li akarudi pamoja na Sauli, na
Sauli akamwinamia Yehova.
32 Kisha Samweli akasema:
“Mleteni hapa Agagi mfalme
wa Waamaleki.” Ndipo Agagi
akaja kwake akisitasita,* kwa
sababu Agagi alisema moyoni
mwake: “Kwa hakika hatari ya
kifo imepita.”# 33 Hata hi-
vyo, Samweli akasema: “Kama
upanga wako ulivyofanya wa-
nawake wafiwe na watoto,
ndivyo mama yako atakavyo-
fiwa zaidi miongoni mwa wa-
nawake.” Papo hapo Samwe-
li akamkatakata Agagi vipa-
ndevipande mbele za Yehova
huko Gilgali.[c]
34 Kisha Samweli akaenda
zake Rama, naye Sauli akapa-
nda kwenda nyumbani kwake
katika jiji la Gibea la Sauli.
35 Samweli hakumwona Sau-
li tena mpaka siku alipoku-
fa, kwa maana Samweli ali-
kuwa akimwombolezea Sauli.[d]
Yehova akaghairi kwamba ali-
kuwa amemweka Sauli kuwa
mfalme wa Israeli.[e]

16 Mwishowe Yehova aka-
muuliza Samweli: “Kwa
kuwa nimemkataa Sauli asita-
wale akiwa mfalme wa Israeli,[f]
utaendelea kumwombolezea
mpaka lini?[g] Jaza pembe yako
mafuta,[h] uende. Nitakutuma

15:23 *Au “ubashiri.” #Tnn., “sanamu za terafimu,” yaani, miungu ya familia; sanamu.

15:29 *Au “hataghairi.” #Au “aghairi.”
15:32 *Au labda, “kwa ujasiri.” #Tnn., “uchungu wa kifo umepita.”

SURA YA 15
a 1Sa 15:15
b Isa 1:11
c Met 21:3; Ho 6:6; Mk 12:33
d Law 3:16
e 1Sa 12:15
f Law 20:6; Kum 18:10, 12; 1Nya 10:13
g 1Sa 15:3
h 1Sa 13:14; 1Sa 16:1; Mdo 13:22
i 1Sa 15:30
j 1Sa 13:14; 1Sa 16:1
k 1Sa 13:14; 1Sa 16:12, 13; Mdo 13:22
l 1Nya 29:11
m Tit 1:2; Ebr 6:18

Safu ya 2
a Hes 23:19
b 1Sa 15:25
c Kut 17:14; Kum 25:19; 1Sa 15:3
d 1Sa 16:1
e 1Sa 15:11

SURA YA 16
f 1Sa 15:23, 26
g 1Sa 15:35
h 1Fa 1:39

kwa Yese[a] Mbethlehemu, kwa
sababu nimejichagulia mfal-
me kutoka miongoni mwa
wanawe."[b] **2** Lakini Samwe-
li akasema: "Nitaendaje? Sauli
akisikia habari hii, ataniua."[c]
Yehova akamwambia: "Nenda
na ng'ombe mchanga, use-
me, 'Nimekuja kumtolea Yeho-
va dhabihu.' **3** Mwalike Yese
kwenye dhabihu; kisha nita-
kujulisha utakalofanya. Uta-
mtia mafuta kwa ajili yangu
yule nitakayekuonyesha."[d]

**4** Samweli alifanya mambo
aliyoambiwa na Yehova.
Alipofika Bethlehemu,[e] wa-
zee wa jiji walitetemeka wa-
lipokutana naye, wakamuuli-
za: "Je, umekuja kwa amani?"
**5** Akajibu: "Nimekuja kwa
amani. Nimekuja kumtolea Ye-
hova dhabihu. Jitakaseni, mje
pamoja nami kwenye dhabi-
hu." Kisha akamtakasa Yese
na wanawe, halafu akawaali-
ka kwenye dhabihu. **6** Wali-
pokuwa wakiingia, Samweli
alimwona Eliabu[f] na kusema:
"Hakika mtiwa-mafuta wa Ye-
hova amesimama hapa mbele
zake." **7** Lakini Yehova aka-
mwambia Samweli: "Usitaza-
me sura yake wala urefu
wake,[g] kwa maana nimemka-
taa. Kwa kuwa Mungu haoni
kama mwanadamu anavyoo-
na, kwa maana mwanadamu
huona kinachoonekana kwa
macho, lakini Yehova huo-
na ndani ya moyo."[h] **8** Kisha
Yese akamwita Abinadabu,[i]
akampitisha mbele ya Samwe-
li, lakini Samweli akasema:
"Huyu pia Yehova hajamcha-
gua." **9** Kisha Yese akampiti-
sha Shamma,[j] lakini Samweli
akasema: "Hata huyu Yehova
hajamchagua." **10** Basi Yese
akawapitisha wanawe saba
mbele ya Samweli, lakini Sa-
mweli akamwambia Yese: "Ye-
hova hajamchagua yeyote kati
ya hawa."

**11** Mwishowe Samweli aka-
muuliza Yese: "Je, hawa ndio
wana wako wote?" Akajibu:
"Aliye mdogo zaidi[a] ameachwa
mpaka sasa; anawalisha ko-
ndoo."[b] Kisha Samweli aka-
mwambia Yese: "Mtume mtu
akamwite, kwa sababu hatuta-
keti kula chakula mpaka ata-
kapokuja hapa." **12** Basi aka-
mtuma mtu amwite, Yese aka-
mleta ndani. Kijana huyo ali-
kuwa mwekundu, mwenye
macho yanayovutia, na mwe-
nye sura nzuri.[c] Ndipo Yehova
akasema: "Simama, mtie ma-
futa, kwa maana huyu ndiye!"[d]
**13** Basi Samweli akachukua
ile pembe ya mafuta[e] na ku-
mtia mafuta mbele ya ndugu
zake. Na roho ya Yehova ikaa-
nza kumtia nguvu Daudi kua-
nzia siku hiyo na kuendelea.[f]
Baadaye Samweli akainuka na
kwenda zake Rama.[g]

**14** Sasa roho ya Yehova ili-
kuwa imemwacha Sauli,[h] na
roho mbaya kutoka kwa Yeho-
va ilikuwa ikimtesa.[i] **15** Wa-
tumishi wa Sauli wakamwa-
mbia: "Unaona kwamba roho
mbaya kutoka kwa Mungu ina-
kutesa. **16** Tafadhali, bwa-
na wetu, waamuru watu-
mishi wako walio mbele yako
wamtafute mtu mwenye usta-
di wa kupiga kinubi.[j] Waka-
ti wowote roho mbaya kutoka
kwa Mungu inapokujia, ata-
piga kinubi, nawe utahisi vi-
zuri." **17** Basi Sauli akawaa-
mbia watumishi wake: "Tafa-
dhali, nitafutieni mtu anaye-
piga kinubi vizuri, mumlete
kwangu."

**SURA YA 16**

*a* Ru 4:17; 1Nya 2:12
*b* Mwa 49:10; 1Sa 13:14; Zb 78:70; Mdo 13:22
*c* 1Sa 22:17
*d* Zb 89:20
*e* Ru 4:11; 1Sa 20:6
*f* 1Sa 17:28; 1Nya 2:13
*g* 1Sa 10:21, 23
*h* 1Fa 8:39; 1Nya 28:9; Zb 7:9; Met 24:12; Yer 17:10; Mdo 1:24
*i* 1Sa 17:13; 1Nya 2:13
*j* 2Sa 13:3

**Safu ya 2**

*a* 1Sa 17:14
*b* 2Sa 7:8; Zb 78:70
*c* 1Sa 17:42
*d* 1Sa 13:14; Zb 89:20; Mdo 13:22
*e* 1Sa 16:1; 1Fa 1:39
*f* Hes 11:17; Amu 3:9, 10; 1Sa 10:6; 2Sa 23:2
*g* 1Sa 1:1, 19
*h* 1Sa 18:12; 1Sa 28:15
*i* 1Sa 18:10; 1Sa 19:9
*j* Met 22:29

**18** Mtumishi mmoja akase-
ma: “Tazama! Nimeona mwana
fulani wa Yese Mbethlehemu
anavyopiga kinubi kwa usta-
di, ni mtu jasiri na shujaa ho-
dari.[a] Ana ustadi wa kuongea,
ana sura nzuri,[b] na Yehova
yuko pamoja naye.”[c] **19** Ndi-
po Sauli akawatuma waju-
mbe kwa Yese na kumwambia:
“Mtume mwana wako Daudi
aje kwangu, yule anayechunga
kondoo.”[d] **20** Basi Yese aka-
pakia mikate, kiriba cha ngozi
chenye divai, na mwanambu-
zi juu ya punda, akamtuma
Daudi mwana wake kwa Sauli
akiwa na vitu hivyo. **21** Kwa
hiyo Daudi akafika kwa Sauli
na kuanza kumtumikia.[e] Sauli
akampenda sana, naye Daudi
akawa akimbebea silaha zake.
**22** Sauli akamtumia Yese uju-
mbe huu: “Tafadhali, mruhu-
su Daudi aendelee kunitumi-
kia, kwa sababu amepata kiba-
li machoni pangu.” **23** Waka-
ti wowote roho mbaya kutoka
kwa Mungu ilipomjia Sauli,
Daudi alichukua kinubi na ku-
kipiga, kisha Sauli alipata ki-
tulizo na kuhisi vizuri, na roho
hiyo mbaya ilimwacha.[f]

**17** Sasa Wafilisti[g] waka-
kusanya majeshi yao*
kwa ajili ya vita. Walikusanyi-
ka huko Soko,[h] jiji la Yuda,
wakapiga kambi kati ya Soko
na Azeka,[i] kule Efes-damimu.[j]
**2** Sauli na wanaume wa Israe-
li wakakusanyika na kupiga
kambi katika Bonde la* Ela,[k]
nao wakajipanga kivita ili ku-
pigana na Wafilisti. **3** Wafi-
listi walikuwa upande mmo-
ja wa mlima, na Waisraeli
walikuwa upande ule mwingi-
ne, na bonde lilikuwa katika-
ti yao.
**4** Kisha shujaa mmoja aka-
toka katika kambi za Wafilisti;
aliitwa Goliathi,[a] kutoka Ga-
thi,[b] alikuwa na urefu wa mi-
kono sita na shubiri moja.*
**5** Alikuwa na kofia ya shaba
kichwani, naye alivaa koti la
vita lenye magamba yanayola-
liana. Koti hilo la vita la sha-
ba[c] lilikuwa na uzito wa sheke-
li 5,000.* **6** Alikuwa na ma-
bamba ya shaba yaliyokinga
miguu yake na fumo[d] la shaba
lililoning’inia katikati ya ma-
bega yake. **7** Mpini wa mbao
wa mkuki wake ulikuwa kama
mti wa wafumaji wa nguo,[e] na
kichwa cha chuma cha mku-
ki wake kilikuwa na uzito wa
shekeli 600;* na mtu aliye-
mbebea ngao alitembea mbe-
le yake. **8** Basi akasimama
na kuviita vikosi vya Israeli[f]
akisema: “Kwa nini mmekuja
kujipanga kivita? Je, mimi si
Mfilisti nanyi je, si watumishi
wa Sauli? Jichagulieni mwa-
namume, aje kupigana nami.
**9** Akiweza kupigana nami na
kuniua, tutakuwa watumishi
wenu. Lakini nikimshinda na
kumuua, mtakuwa watumishi
wetu, nanyi mtatutumikia.”
**10** Kisha Mfilisti huyo akase-
ma: “Ninavitukana* vikosi vya
Israeli[g] leo. Nipeni mwanamu-
me, nipigane naye!”
**11** Sauli na Waisraeli wote
waliposikia maneno hayo ya
Mfilisti huyo, wakashikwa na
hofu na kuogopa sana.

**17:1** *Tnn., “kambi zao.” **17:2** *Tnn., “Nchi Tambarare ya Chini ya.”

**17:4** *Alikuwa na urefu wa mita 2.9 hivi (futi 9 na inchi 5.75). Angalia Nyongeza B14. **17:5** *Karibu kilogramu 57. Angalia Nyongeza B14. **17:7** *Karibu kilogramu 6.84. Angalia Nyongeza B14. **17:10** *Au “Nataka kushindana na.”

**SURA YA 16**
*a* 1Sa 17:32, 36; 1Sa 17:45, 46
*b* 1Sa 16:12
*c* 1Sa 18:12
*d* 1Sa 17:15
*e* Met 22:29
*f* 1Sa 16:14; 1Sa 18:10; 1Sa 19:9

**SURA YA 17**
*g* Amu 3:1, 3; 1Sa 9:16; 1Sa 14:52
*h* 2Nya 28:18
*i* Yos 15:20, 35; Yer 34:7
*j* 1Nya 11:12, 13
*k* 1Sa 21:9

**Safu ya 2**
*a* 1Sa 17:23
*b* Yos 11:22; 2Sa 21:20, 21
*c* 1Sa 17:38, 39; 1Fa 22:34
*d* 1Sa 17:45
*e* 1Nya 20:5
*f* Hes 33:55
*g* 1Sa 17:26; 2Fa 19:22

**12** Basi Daudi alikuwa mwa-
na wa Yese,[a] Mwefrathi[b] ku-
toka mji wa Bethlehemu[c]
wa Yuda, ambaye alikuwa na
wana wanane[d] na ambaye ka-
tika siku za Sauli alikuwa ta-
yari amezeeka. **13** Wana wa-
tatu wakubwa wa Yese waliku-
wa wameenda na Sauli vita-
ni.[e] Majina ya wana hao watatu
walioenda vitani ni Eliabu[f]
mzaliwa wake wa kwanza, Abi-
nadabu[g] mwana wake wa pili,
na Shamma mwana wake wa
tatu.[h] **14** Daudi ndiye aliye-
kuwa mdogo zaidi,[i] na wale
watatu wakubwa walikuwa wa-
meenda pamoja na Sauli.

**15** Daudi alikuwa akienda
na kurudi kutoka kwa Sau-
li ili kuchunga kondoo[j] wa
baba yake huko Bethlehemu.
**16** Wakati huo, yule Mfilisti
alikuwa akija na kuwadhihaki
kila asubuhi na kila jioni kwa
siku 40.

**17** Ndipo Yese akamwambia
Daudi mwana wake: "Tafadha-
li, chukua hii efa* ya nafa-
ka iliyokaangwa na mikate hii
kumi, uwapelekee haraka ndu-
gu zako kambini. **18** Nawe
umpelekee mkuu wa elfu ma-
fungu haya kumi ya jibini;*
pia, angalia ndugu zako wa-
naendeleaje na uniletee kitu
fulani kutoka kwao." **19** Wa-
likuwa pamoja na Sauli na wa-
naume wengine wote wa Israe-
li katika Bonde la* Ela,[k] waki-
pigana na Wafilisti.[l]

**20** Kwa hiyo Daudi akaa-
mka asubuhi na mapema
na kuwaacha kondoo miko-
noni mwa mtu mwingine; ki-
sha akapakia vitu hivyo na
kwenda kama Yese alivyoku-
wa amemwamuru. Alipofika
kambini, jeshi lilikuwa likie-
nda kwenye uwanja wa vita
huku likipiga kelele za vita.
**21** Waisraeli na Wafilisti wa-
kajipanga kivita wakikabi-
liana uso kwa uso. **22** Mara
moja Daudi akaiacha mizigo
yake mikononi mwa mtu aliye-
tunza mizigo, akakimbia kwe-
nda kwenye uwanja wa vita.
Alipofika, akaanza kuulizia
habari za ndugu zake.[a]

**23** Alipokuwa akizungumza
nao, akaja yule Mfilisti shu-
jaa aliyeitwa Goliathi,[b] kuto-
ka Gathi. Alitoka katika viko-
si vya Wafilisti, akasema ma-
neno yaleyale aliyozoea ku-
sema,[c] na Daudi akamsikia.
**24** Wanaume wote wa Israe-
li walipomwona mwanamume
huyo, wakaogopa sana na ku-
mkimbia.[d] **25** Wanaume wa
Israeli walikuwa wakisema:
"Je, mnamwona mwanamume
yule anayekuja? Anakuja ku-
watukana* Waisraeli.[e] Mfal-
me atampa utajiri mwingi mtu
atakayemuua mwanamume
huyo, atampa pia binti yake
mwenyewe,[f] naye ataiondolea
wajibu nyumba ya baba yake
katika Israeli."

**26** Daudi akaanza kuwauli-
za wanaume waliokuwa wa-
mesimama karibu naye: "Mtu
atakayemuua yule Mfilisti na
kuwaondolea Waisraeli aibu
atafanyiwa nini? Kwani huyu
Mfilisti asiyetahiriwa ni nani
hata avitukane* vikosi vya
Mungu aliye hai?"[g] **27** Basi
watu hao wakamwambia ma-
neno yaleyale yaliyokuwa
yamesemwa: "Hivi ndivyo

---

**17:17** *Efa ilikuwa sawa na lita 22 au kilogramu 13 hivi. Angalia Nyongeza B14. **17:18** *Tnn., "maziwa." **17:19** *Au "Nchi Tambarare ya Chini ya."

**17:25** *Au "kushindana na." **17:26** *Au "ashindane na."

SURA YA 17
a Ru 4:22
b Mwa 35:16, 19; Ru 1:2
c 1Sa 17:58; Mik 5:2; Mt 2:6
d 1Nya 2:13-15
e Hes 1:3
f 1Sa 16:6
g 1Sa 16:8
h 1Sa 16:9
i 1Nya 2:13, 15
j 1Sa 16:11, 19
k 1Sa 17:2; 1Sa 21:9
l 1Sa 9:16, 17

Safu ya 2
a 1Sa 17:17, 18
b 1Sa 17:4
c 1Sa 17:10
d 1Sa 17:11
e 1Sa 17:10
f Yos 15:16; 1Sa 14:49; 1Sa 18:17, 21
g 1Sa 17:10; Yer 10:10

atakavyofanyiwa mwanamu-
me atakayemuua.” **28** Elia-
bu ndugu yake mkubwa[a] ali-
pomsikia Daudi akizungumza
na wanaume hao, akamkasi-
rikia Daudi na kumwambia:
“Kwa nini umeshuka huku? Na
wale kondoo wachache nyika-
ni umemwachia nani?[b] Na-
jua vizuri kimbelembele cha-
ko na nia mbaya ya moyo
wako; umeshuka tu ili kutaza-
ma vita.” **29** Daudi akamwa-
mbia: “Sasa nimefanya nini?
Nilikuwa nikiuliza swali tu!”
**30** Ndipo Daudi akamwacha,
akamgeukia mtu mwingine na
kumuuliza swali lilelile,[c] na
watu wakamjibu vilevile kama
mwanzoni.[d]

**31** Watu wakasikia maneno
aliyosema Daudi, wakamwa-
mbia Sauli. Basi Sauli akaagi-
za aitwe. **32** Daudi aka-
mwambia Sauli: “Mtu ye-
yote asife moyo* kwa saba-
bu yake. Mimi mtumishi wako
nitaenda kupigana na huyo
Mfilisti.”[e] **33** Lakini Sauli
akamwambia Daudi: “Huwe-
zi kwenda kupigana na huyo
Mfilisti, kwa sababu wewe ni
mvulana tu,[f] naye amekuwa
mwanajeshi* tangu alipokuwa
kijana.” **34** Ndipo Daudi aka-
mwambia Sauli: “Mimi mtumi-
shi wako nimekuwa nikichu-
nga kondoo wa baba yangu,
na simba[g] akaja, na pia dubu,
na kila mmoja wao akamchu-
kua kondoo kutoka kundini.
**35** Nilimfuata, nikamuua na
kumwokoa kondoo kutoka ki-
nywani mwake. Aliporuka ili
kunishambulia, nilimkamata
manyoya yake,* nikampiga, na
kumuua. **36** Mimi mtumishi
wako nilimuua simba na dubu
pia, na huyu Mfilisti asiyeta-
hiriwa atakuwa kama mmo-
ja wao, kwa sababu amevitu-
kana* vikosi vya Mungu aliye
hai.”[a] **37** Kisha Daudi akase-
ma: “Yehova, aliyeniokoa ku-
toka katika makucha ya simba
na ya dubu, ndiye atakayenio-
koa kutoka mikononi mwa Mfi-
listi huyo.”[b] Ndipo Sauli aka-
mwambia Daudi: “Nenda, na
Yehova awe pamoja nawe.”

**38** Basi Sauli akamvisha
Daudi mavazi yake. Akamvi-
sha kofia ya shaba kichwa-
ni, halafu akamvisha koti la
vita. **39** Kisha Daudi akajifu-
nga upanga wake juu ya mava-
zi yake, akajaribu kutembea
lakini akashindwa kwa saba-
bu hakuwa ameyazoea. Basi
Daudi akamwambia Sauli: “Si-
wezi kwenda nikiwa nimevaa
vitu hivi, kwa maana sijavi-
zoea.” Kwa hiyo Daudi aka-
vivua. **40** Kisha akachukua
fimbo yake mkononi, akaji-
chagulia mawe matano laini
kutoka katika bonde la kiji-
to, akayaweka kwenye kifu-
ko ndani ya mfuko wake wa
mchungaji, na kombeo[c] lili-
kuwa mkononi mwake. Naye
akaanza kumkaribia huyo Mfi-
listi.

**41** Mfilisti huyo akaanza
kumkaribia Daudi zaidi na zai-
di, na mtu aliyembebea ngao
alikuwa mbele yake. **42** Mfi-
listi huyo alipotazama na
kumwona Daudi, akaanza ku-
mdhihaki kwa dharau kwa sa-
babu alikuwa tu mvulana
mwekundu mwenye sura nzu-
ri.[d] **43** Basi Mfilisti huyo
akamuuliza Daudi: “Je, mimi
ni mbwa[e] hivi kwamba unijie

---

17:32 *Au “asiogope.” 17:33 *Au “mwanamume wa vita.” 17:35 *Au “utaya wake.” Tnn., “ndevu zake.”

17:36 *Au “ameshindana na.”

SURA YA 17
a 1Sa 16:6, 7; 1Nya 2:13
b 1Sa 17:20
c 1Sa 17:26
d 1Sa 17:25
e 1Sa 16:18
f 1Sa 17:42
g Isa 31:4

Safu ya 2
a 1Sa 17:10; Yer 10:10
b Kum 7:21; 2Fa 6:16; Ebr 11:32-34
c Amu 20:15, 16
d 1Sa 16:12; 1Sa 17:33
e 1Sa 24:14; 2Sa 16:9; 2Fa 8:13

na vijiti?" Ndipo huyo Mfilisti
akamlaani Daudi kwa miungu
yake. **44** Akamwambia Dau-
di: "Nikaribie tu, nyama yako
nitawapa ndege wa angani na
wanyama wa mwituni."
**45** Daudi akamjibu hivi
huyo Mfilisti: "Unakuja kupi-
gana nami kwa upanga, mku-
ki, na fumo,[a] lakini mimi
naja kupigana nawe kwa jina
la Yehova wa majeshi,[b] Mungu
wa vikosi vya Israeli, ambaye
umemtukana.*[c] **46** Siku hii
ya leo Yehova atakutia wewe
mikononi mwangu,[d] nami ni-
takuua na kukata kichwa
chako; na siku ya leo nitawa-
pa ndege wa angani na wa-
nyama mwitu wa dunia maiti
za kambi ya Wafilisti; na watu
wote duniani watajua kwamba
kuna Mungu katika Israeli.[e]
**47** Na watu wote waliokusa-
nyika hapa watajua* kwamba
Yehova haokoi kwa upanga
wala kwa mkuki,[f] kwa saba-
bu vita ni vya Yehova,[g] naye
atawatia ninyi nyote mikononi
mwetu."[h]
**48** Basi Mfilisti huyo akasi-
mama, akazidi kukaribia ili
akutane na Daudi, lakini
Daudi akakimbia haraka kue-
lekea kwenye uwanja wa
vita kukutana na Mfilisti
huyo. **49** Daudi akautia mko-
no wake ndani ya mfuko
wake, akachukua jiwe kutoka
humo, na kulirusha kwa ko-
mbeo. Akampiga Mfilisti huyo
kwenye paji la uso, na jiwe
hilo likapenya katika paji la
uso wake, akaanguka chini ki-
fudifudi.[i] **50** Basi Daudi aka-
mshinda Mfilisti huyo kwa ko-
mbeo na jiwe; alimpiga Mfilisti

**17:45** * Au "umeshindana naye." **17:47** * Tnn., "Na kutaniko hili lote litajua."

huyo na kumuua, ingawa Dau-
di hakuwa na upanga mkononi
mwake.[a] **51** Daudi akaende-
lea kukimbia na kusimama juu
yake. Kisha akaushika upanga
wa Mfilisti[b] huyo na kuucho-
moa kutoka katika ala yake,
akahakikisha kwamba ameku-
fa kwa kumkata kichwa kwa
upanga huo. Wafilisti walipoo-
na kwamba shujaa wao ame-
kufa, wakakimbia.[c]
**52** Kisha wanaume wa Israe-
li na Yuda wakainuka na kua-
nza kupiga kelele na kuwafua-
tia Wafilisti kuanzia bonde-
ni[d] mpaka kwenye malango ya
Ekroni,[e] na maiti za Wafilisti
waliouawa zilienea barabara-
ni kuanzia Shaaraimu,[f] mpaka
Gathi na Ekroni. **53** Waisrae-
li waliporudi baada ya kuwa-
fuatia vikali Wafilisti, walipora
kambi zao.
**54** Halafu Daudi akachu-
kua kichwa cha yule Mfilisti
na kukileta Yerusalemu, laki-
ni akaziweka silaha za Mfili-
sti huyo ndani ya hema lake
mwenyewe.[g]
**55** Sauli alipomwona Daudi
akienda kupigana na Mfilisti
huyo, alimuuliza hivi Abne-
ri[h] mkuu wa jeshi: "Abne-
ri, mvulana huyu ni mwa-
na wa nani?"[i] Abneri akajibu:
"Kwa hakika kama unavyoi-
shi,* Ee mfalme, mimi sijui!"
**56** Mfalme akasema: "Tafuta
mvulana huyu ni mwana wa
nani." **57** Basi mara tu Dau-
di aliporudi baada ya kumuua
huyo Mfilisti, Abneri aka-
mchukua na kumpeleka mbele
ya Sauli akiwa na kichwa cha
huyo Mfilisti[j] mkononi mwa-
ke. **58** Ndipo Sauli akamuu-
liza: "Mvulana, wewe ni mwa-

**17:55** * Au "Kama nafsi yako inavyoishi."

**SURA YA 17**
a 1Sa 17:4, 6
b 2Sa 5:10; Ebr 11:32-34
c 1Sa 17:10; 2Fa 19:22
d Kum 9:1-3; Yos 10:8
e Kut 9:16; Kum 28:10; 1Fa 8:43; 2Fa 19:19; Da 3:29
f Zb 44:6, 7; Zek 4:6
g 2Nya 20:15; Met 21:31
h Kum 20:4
i 1Sa 17:37; 2Sa 21:22

**Safu ya 2**
a Amu 3:31; Amu 15:15, 16; 1Sa 17:47
b 1Sa 21:9
c Kum 28:7; Yos 23:10; Ebr 11:32-34
d 1Sa 17:2, 19
e Yos 15:20, 45
f Yos 15:20, 36
g 1Sa 21:9
h 1Sa 14:50
i 1Sa 16:19, 21
j 1Sa 17:54

na wa nani?” Daudi akamjibu:
“Mimi ni mwana wa mtumishi
wako Yese[a] Mbethlehemu.”[b]

**18** Baada tu ya Daudi ku-
maliza kuzungumza na
Sauli, Yonathani[c] na Daudi wa-
kashikamana na kuwa mara-
fiki wa karibu sana,* na Yo-
nathani akaanza kumpenda
kama alivyojipenda mwenye-
we.#[d] **2** Kuanzia siku hiyo,
Sauli akamchukua Daudi,
naye hakumruhusu arudi nyu-
mbani kwa baba yake.[e] **3** Na
Yonathani na Daudi wakafa-
nya agano,[f] kwa sababu ali-
mpenda kama alivyojipenda
mwenyewe.#[g] **4** Yonathani
akavua joho lake lisilo na mi-
kono na kumpa Daudi, pamoja
na silaha zake, upanga wake,
upinde wake, na mshipi wake.
**5** Daudi akaanza kwenda vi-
tani, naye alifanikiwa*[h] popo-
te alipotumwa na Sauli. Basi
Sauli akamweka asimamie wa-
najeshi vitani,[i] na jambo hilo
likawafurahisha watu wote na
pia watumishi wa Sauli.

**6** Daudi na watu wengine
walipokuwa wakirudi baada
ya kuwaua Wafilisti, wanawa-
ke walikuwa wakitoka kati-
ka majiji yote ya Israeli wakii-
mba[j] na kucheza dansi ili ku-
mpokea Mfalme Sauli kwa ma-
tari,[k] kwa vigelegele, na udi.
**7** Wanawake hao waliokuwa
wakisherehekea walikuwa wa-
kiimba hivi:

> “Sauli ameua maelfu yake,
> Na Daudi makumi yake ya
> maelfu.”[l]

**8** Sauli akakasirika sana,[m] na
wimbo huo haukumpendeza
kwa kuwa alisema: “Wame-
mpa Daudi makumi ya maelfu,
lakini mimi wamenipa maelfu.
Lililobaki tu ni kumpa ufal-
me!”[a] **9** Kuanzia siku hiyo na
kuendelea, Sauli alikuwa aki-
mtilia shaka Daudi.

**10** Siku iliyofuata, roho
mbaya kutoka kwa Mungu ika-
mvamia Sauli,[b] naye akaanza
kutenda kwa njia ya ajabu*
nyumbani, huku Daudi akipi-
ga muziki kwa kinubi[c] kama
alivyofanya nyakati nyingi-
ne. Sauli alikuwa na mkuki
mkononi,[d] **11** basi akauru-
sha mkuki huo[e] akisema hivi
moyoni: ‘Nitampigilia Dau-
di ukutani!’ Lakini Daudi ali-
mkwepa mara mbili. **12** Ndi-
po Sauli akamwogopa Dau-
di kwa sababu Yehova aliku-
wa pamoja naye[f] lakini
alikuwa amemwacha yeye.*[g]
**13** Kwa hiyo Sauli akamwo-
ndoa nyumbani mwake na ku-
mweka kuwa mkuu wa elfu,
basi Daudi alikuwa akiliongo-
za jeshi vitani.*[h] **14** Daudi
akaendelea kufanikiwa*[i] kati-
ka mambo yote aliyofanya, na
Yehova alikuwa pamoja naye.[j]
**15** Sauli alipoona kwamba
Daudi anafanikiwa sana,
akaanza kumwogopa. **16** La-
kini watu wote wa Israeli na
Yuda walimpenda Daudi, kwa
sababu alikuwa akiwaongo-
za vitani.

**17** Baadaye Sauli akamwa-
mbia Daudi: “Ndiye huyu Me-
rabu binti yangu mkubwa.[k] Ni-
takupa awe mke wako.[l] Lakini
unapaswa kuendelea kunitu-
mikia kwa ujasiri na kupigana
vita vya Yehova.”[m] Kwa maana

---

**18:1** *Au “nafsi ya Yonathani ikashikamana na nafsi ya Daudi.” **18:1, 3** #Au “kama nafsi yake mwenyewe.” **18:5** *Au “alitenda kwa hekima.”

**18:10** *Au “kutenda kama nabii.” **18:12** *Yaani, Sauli. **18:13** *Tnn., “akitoka nje na kuingia mbele ya watu.” **18:14** *Au “kutenda kwa hekima.”

---

**SURA YA 17**

a Ru 4:22; 1Sa 16:1; 1Nya 2:13, 15; Mt 1:6; Lu 3:23, 32; Mdo 13:22
b 1Sa 17:12

**SURA YA 18**

c 1Sa 14:1, 49
d 1Sa 19:2; 1Sa 20:17, 41; 2Sa 1:26
e 1Sa 8:11; 1Sa 16:22; 1Sa 17:15
f 1Sa 20:8, 42; 1Sa 23:18; 2Sa 9:1; 2Sa 21:7
g Met 17:17; Met 18:24
h 1Sa 18:30
i 1Sa 14:52
j Kut 15:20, 21; Amu 5:1
k Amu 11:34
l 1Sa 21:11; 1Sa 29:5
m Mwa 4:5; Met 14:30

**Safu ya 2**

a 1Sa 13:14; 1Sa 15:27, 28; 1Sa 16:13; 1Sa 20:31; 1Sa 24:17, 20
b 1Sa 16:14
c 1Sa 16:16, 23
d 1Sa 19:9, 10
e 1Sa 20:33
f 1Sa 18:28, 29
g 1Sa 16:14
h 2Sa 5:2
i 1Sa 18:5
j Mwa 39:2; Yos 6:27; 1Sa 10:7; 1Sa 16:18
k 1Sa 14:49
l 1Sa 17:25
m 1Sa 25:28

Sauli alisema hivi moyoni:
‘Mkono wangu usimuue. Acha
mikono ya Wafilisti imuue.’[a]
**18** Ndipo Daudi akamwambia
Sauli: “Mimi ni nani na watu
wangu wa ukoo ni nani, au
familia ya baba yangu katika
Israeli, hata mfalme awe baba
mkwe wangu?”[b] **19** Hata hi-
vyo, wakati ulipofika wa ku-
mpa Daudi Merabu, binti ya
Sauli, tayari Adrieli[c] Mmeho-
lathi alikuwa amepewa binti
huyo awe mke wake.

**20** Sasa Mikali[d] binti ya
Sauli alimpenda Daudi, Sau-
li akajulishwa jambo hilo,
nalo likampendeza. **21** Kwa
hiyo Sauli akasema: “Nita-
mpa Daudi binti huyo ili
awe mtego kwake, na ili mi-
kono ya Wafilisti imuue.”[e]
Kisha Sauli akamwambia hivi
Daudi mara ya pili: “Utafa-
nya mapatano ya ndoa pamo-
ja nami* leo.” **22** Pia, Sau-
li akawaamuru hivi watumishi
wake: “Zungumzeni na Daudi
kwa siri na kumwambia, ‘Ta-
zama! Mfalme anakupenda,
na watumishi wake wote wa-
nakupenda sana. Basi sasa
fanya mapatano ya ndoa
na mfalme.’” **23** Watumishi
wa Sauli walipomwambia Dau-
di mambo hayo, Daudi akase-
ma: “Je, mnafikiri ni jambo ra-
hisi kwa mtu maskini na asi-
yeheshimiwa sana kama mimi
kufanya mapatano ya ndoa na
mfalme?”[f] **24** Kisha watumi-
shi wa Sauli wakamletea ha-
bari hii: “Haya ndiyo maneno
aliyosema Daudi.”

**25** Kwa hiyo Sauli akasema:
“Hivi ndivyo mnavyopaswa
kumwambia Daudi: ‘Mfalme
hataki mahari yoyote[g] isipoku-
wa magovi 100 ya Wafilisti,[a] ili
mfalme awalipize kisasi maa-
dui wake.’” Lakini Sauli aliku-
wa anapanga njama ili Wafi-
listi wamuue Daudi. **26** Basi
watumishi wake wakamwa-
mbia Daudi habari hiyo, na ha-
bari hiyo ya kufanya mapata-
no ya ndoa na mfalme ikampe-
ndeza Daudi.[b] Kabla ya siku ili-
yopangwa kufika, **27** Daudi
alienda na wanaume wake na
kuwaua wanaume 200 Wafili-
sti, na Daudi akamletea mfal-
me idadi kamili ya magovi yao,
ili afanye mapatano ya ndoa
na mfalme. Basi Sauli akampa
Daudi Mikali binti yake awe
mke wake.[c] **28** Sauli akata-
mbua kwamba Yehova aliku-
wa pamoja na Daudi[d] na Mi-
kali binti yake alimpenda Dau-
di.[e] **29** Jambo hilo likamfa-
nya Sauli azidi kumwogopa
Daudi, basi Sauli akawa adui
ya Daudi maisha yake yote.[f]

**30** Watawala wa Wafilisti
walikuwa wakienda vitani, la-
kini kadiri walivyoenda, ndi-
vyo Daudi alivyozidi kufaniki-
wa* kuliko watumishi wote wa
Sauli;[g] na jina lake liliheshimi-
wa sana.[h]

**19** Baadaye Sauli akazu-
ngumza na Yonatha-
ni mwana wake na watumishi
wake wote kuhusu kumuua
Daudi.[i] **2** Kwa kuwa Yona-
thani mwana wa Sauli alimpe-
nda sana Daudi,[j] alimwambia
hivi Daudi: “Sauli baba yangu
anakusudia kukuua. Tafadha-
li jihadhari itakapofika asu-
buhi, nenda mahali pa siri na
ujifiche huko. **3** Nitakuja na
kusimama kando ya baba ya-
ngu shambani mahali utaka-

SURA YA 18
a 1Sa 18:25
b 2Sa 7:18
c 2Sa 21:8
d 1Sa 14:49 1Sa 19:11 1Sa 25:44 2Sa 3:13 2Sa 6:16
e 1Sa 18:17
f 1Sa 18:18
g Mwa 29:18

Safu ya 2
a 1Sa 17:26, 36 2Sa 3:14
b 1Sa 18:21
c 1Sa 17:25
d 1Sa 16:13 1Sa 24:17, 20
e 1Sa 18:20
f 1Sa 18:9, 12 1Sa 20:33
g 1Sa 18:5
h 2Sa 7:9

SURA YA 19
i 1Sa 18:9 Met 27:4
j 1Sa 18:1 Met 18:24

**18:21** * Au “Nitakuwa baba mkwe wako.”

**18:30** * Au “alivyozidi kutenda kwa hekima.”

pokuwa. Nitaongea na baba
yangu kukuhusu, nikipata ha-
bari yoyote, bila shaka nita-
kuambia.”[a]
**4** Basi Yonathani akamsifu
Daudi[b] mbele ya Sauli baba
yake. Akamwambia: “Mfalme,
usimtendee dhambi mtumi-
shi wako Daudi kwa sababu
yeye hajakutendea dhambi na
mambo aliyokufanyia yame-
kunufaisha. **5** Alihatarisha
uhai wake* alipomuua yule
Mfilisti,[c] na Yehova akawapa
Waisraeli wote ushindi# mku-
bwa. Uliona jambo hilo, uka-
shangilia sana. Basi kwa nini
uitendee dhambi damu isiyo
na hatia kwa kuagiza Daudi
auawe bila sababu?”[d] **6** Sau-
li akamsikiliza Yonathani na
kuapa hivi: “Kwa hakika kama
Yehova anavyoishi, hataua-
wa.” **7** Baadaye Yonathani
akamwita Daudi na kumwa-
mbia mambo hayo yote. Kisha
Yonathani akampeleka Dau-
di kwa Sauli, naye akaendelea
kumtumikia kama awali.[e]
**8** Baada ya muda vita vika-
tokea tena, na Daudi akae-
nda kupigana na Wafilisti na
kuwaua Wafilisti wengi sana,
nao wakakimbia kutoka mbe-
le yake.
**9** Na roho mbaya kutoka
kwa Yehova ikamjia Sauli[f] ali-
pokuwa ameketi nyumbani
mwake akiwa na mkuki mko-
noni, huku Daudi akipiga
muziki kwa kinubi.[g] **10** Sau-
li akajaribu kumpigilia Dau-
di ukutani kwa mkuki, lakini
akamkwepa Sauli, na mkuki
huo ukapenya ukutani. Daudi
akakimbia na kutoroka usiku
huo. **11** Baadaye Sauli aka-
watuma wajumbe nyumbani
kwa Daudi ili wailinde na ku-
muua asubuhi,[a] lakini Mika-
li mke wa Daudi akamwambia
Daudi: “Usipotoroka usiku
wa leo, kesho utakuwa mfu.”
**12** Mara moja Mikali akamte-
remsha Daudi kupitia dirisha-
ni, ili akimbie na kutoroka.
**13** Mikali akachukua sanamu
ya terafimu* na kuiweka kita-
ndani, akaifunika kwa vazi na
kuweka wavu wa manyoya ya
mbuzi mahali ambapo Daudi
hulaza kichwa chake.
**14** Basi Sauli akawatuma
wajumbe wamlete Daudi, laki-
ni mke wa Daudi akawaambia:
“Ni mgonjwa.” **15** Kisha Sauli
akawatuma wajumbe hao wa-
mwone Daudi, akawaambia:
“Mleteni kwangu akiwa kwe-
nye kitanda chake ili auawe.”[b]
**16** Wajumbe hao walipoingia,
walikuta sanamu ya terafimu*
kitandani na wavu wa manyo-
ya ya mbuzi mahali anapolaza
kichwa chake. **17** Sauli aka-
muuliza Mikali: “Kwa nini uli-
nidanganya hivi na kumwacha
adui yangu[c] akimbie na kuto-
roka?” Mikali akamjibu Sau-
li: “Aliniambia, ‘Niache niende,
nisije nikakuua!’”
**18** Basi Daudi alikimbia na
kutoroka, akafika kwa Sa-
mweli kule Rama.[d] Akamwa-
mbia mambo yote ambayo
Sauli alikuwa amemtendea.
Kisha yeye na Samweli wakae-
nda zao, wakakaa kule Naio-
thi.[e] **19** Baada ya muda Sau-
li aliambiwa hivi: “Tazama!
Daudi yuko Naiothi kule
Rama.” **20** Mara moja Sau-
li akawatuma wajumbe wa-
mkamate Daudi. Walipowaona
manabii waliozeeka wakitoa

**19:5** *Au “Aliitia nafsi yake mikononi mwake.” #Au “wokovu.”

**19:13, 16** *Au “mungu wa familia; sanamu.”

**SURA YA 19**
*a* 1Sa 20:9, 13; Met 17:17
*b* 1Sa 22:14
*c* 1Sa 17:49
*d* 1Sa 20:32
*e* 1Sa 16:21; 1Sa 18:2, 13
*f* 1Sa 16:14
*g* 1Sa 18:10, 11

**Safu ya 2**
*a* Zb 59:Uta, 3
*b* 1Sa 18:9
*c* 1Sa 18:29
*d* 1Sa 7:15, 17
*e* 1Sa 20:1

unabii na Samweli akiwa amesimama na kuwaongoza, roho ya Mungu ikawajia wajumbe wa Sauli, nao pia wakaanza kutenda kama manabii.

**21** Walipomwambia Sauli habari hizo, mara moja akawatuma wajumbe wengine, nao pia wakaanza kutenda kama manabii. Basi Sauli akawatuma tena wajumbe wengine, kikundi cha tatu, nao pia wakaanza kutenda kama manabii. **22** Mwishowe yeye pia akaenda Rama. Alipofika kwenye tangi kubwa la maji lililoko Seku, akauliza: “Samweli na Daudi wako wapi?” Wakamjibu: “Wako Naiothi[a] kule Rama.” **23** Sauli alipokuwa njiani kutoka huko kwenda Naiothi kule Rama, roho ya Mungu ikamjia pia, naye akatembea huku akitenda kama nabii mpaka alipoingia Naiothi kule Rama. **24** Akararua pia mavazi yake, naye pia akatenda kama nabii mbele ya Samweli, akalala huko mchana wote na usiku huo wote akiwa uchi.* Ndiyo sababu wanasema: “Je, Sauli pia ni mmoja wa manabii?”[b]

**20** Kisha Daudi akakimbia kutoka Naiothi huko Rama. Hata hivyo, akaenda kwa Yonathani na kumuuliza: “Nimefanya nini?[c] Nimefanya kosa gani, nami nimemtendea baba yako dhambi gani hivi kwamba anataka kuniua?” **2** Yonathani akamwambia: “Ni jambo lisiloweza kuwaziwa kamwe![d] Hutakufa. Baba yangu hawezi kufanya jambo lolote, liwe kubwa au dogo, bila kuniambia. Kwa nini baba yangu anifiche jambo hilo? Hawezi kufanya hivyo.” **3** Lakini Daudi akaapa hivi tena: “Bila shaka baba yako anajua kwamba unanipenda[a] na hivyo atasema, ‘Msimwambie Yonathani jambo hili asije akahuzunika.’ Lakini kwa hakika kama Yehova anavyoishi na kwa hakika kama unavyoishi,* kuna hatua moja tu kati yangu na kifo!”[b]

**4** Ndipo Yonathani akamwambia Daudi: “Nitakufanyia lolote unalosema.” **5** Daudi akamwambia Yonathani: “Kesho ni mwezi mpya,[c] na hakika ninatazamiwa kuketi pamoja na mfalme ili kula naye; niache niende, nitajificha shambani mpaka siku ya tatu jioni. **6** Ikiwa baba yako atanikosa, mwambie, ‘Daudi alinisihi nimruhusu aende mara moja katika jiji lake la Bethlehemu,[d] kwa sababu kuna dhabihu ya kila mwaka huko kwa ajili ya familia yote.’[e] **7** Akisema, ‘Ni vema!’ mimi mtumishi wako nitakuwa na amani. Lakini akikasirika, uwe na hakika kwamba ameazimia kunidhuru. **8** Nitendee mimi mtumishi wako kwa upendo mshikamanifu,[f] kwa kuwa umeniingiza mimi mtumishi wako katika agano ulilofanya na Yehova.[g] Lakini ikiwa nina hatia,[h] niue wewe mwenyewe. Kwa nini unitie mikononi mwa baba yako?”

**9** Kwa hiyo Yonathani akasema: “Ni jambo nisiloweza kamwe kuwazia kwamba nipendekeze utendewe hivyo! Nikipata habari kwamba baba yangu ameazimia kukudhuru, kwa nini nisikwambie?”[i] **10** Kisha Daudi aka-

SURA YA 19
a 1Sa 19:18
b 1Sa 10:11

SURA YA 20
c 1Sa 24:11, Zb 18:20
d 1Sa 19:6

Safu ya 2
a 1Sa 18:1, 1Sa 19:2
b 1Sa 27:1
c Hes 10:10, 2Nya 2:4
d 1Sa 16:4, 18
e 1Sa 20:28, 29
f Met 17:17
g 1Sa 18:3, 1Sa 23:18
h 1Sa 20:1
i 1Sa 19:2

**19:24** * Au “akiwa na mavazi machache.”

**20:3** * Au “nafsi yako inavyoishi.”

muuliza Yonathani: “Ni nani
atakayeniambia baba yako
akikujibu kwa ukali?” **11** Yo-
nathani akamwambia Dau-
di: “Njoo, twende shambani.”
Basi wote wawili wakaenda
shambani. **12** Yonathani aka-
mwambia Daudi: “Yehova Mu-
ngu wa Israeli na awe shahidi
kwamba nitamchunguza baba
yangu wakati kama huu ke-
sho au siku ya tatu. Ikiwa ana
mtazamo mzuri kukuelekea,
je, sitakujulisha au kukufu-
nulia jambo hilo? **13** Lakini
ikiwa baba yangu anakusudia
kukudhuru, Yehova na ania-
dhibu, tena vikali, ikiwa sita-
kufunulia jambo hilo na kua-
cha uende zako kwa amani.
Yehova na awe pamoja nawe,[a]
kama alivyokuwa na baba ya-
ngu.[b] **14** Na je, hutanite-
ndea kwa upendo mshikama-
nifu wa Yehova ningali hai na
hata nikifa?[c] **15** Usiache ka-
mwe kuitendea nyumba yangu
kwa upendo mshikamanifu,[d]
hata Yehova atakapowafagilia
mbali maadui wote wa Daudi
duniani pote.” **16** Basi Yona-
thani akafanya agano pamoja
na nyumba ya Daudi, akisema:
“Yehova atadai jambo hilo na
kuwaadhibu maadui wa Dau-
di.” **17** Basi Yonathani aka-
mwapisha tena Daudi kwa msi-
ngi wa upendo aliokuwa nao
kumwelekea, kwa sababu ali-
mpenda kama alivyojipenda
mwenyewe.*[e]

**18** Kisha Yonathani aka-
mwambia: “Kesho ni mwezi
mpya,[f] nawe utakosekana kwa
sababu kiti chako kitakuwa
wazi. **19** Kufikia siku ya tatu,
wataona wazi kwamba hau-
po, utakuja mahali hapa uli-
pojificha ile siku nyingine*
na ukae hapa karibu na jiwe.
**20** Kisha nitapiga mishale mi-
tatu upande mmoja wa jiwe
hili kana kwamba ninale-
nga shabaha fulani. **21** Nita-
kapomtuma mtumishi, nitase-
ma, ‘Nenda, ukaitafute misha-
le.’ Nikimwambia mtumishi,
‘Angalia! Mishale iko upande
huu wako, ichukue,’ basi una-
weza kurudi, kwa maana kwa
hakika kama Yehova anavyoi-
shi, hilo linamaanisha kwamba
kuna amani katika mambo
yako yote na hakuna hatari.
**22** Lakini nikimwambia mvu-
lana huyo, ‘Angalia! Mishale
iko mbele yako,’ basi ondoka,
kwa sababu Yehova anataka
uende zako. **23** Kuhusu aha-
di ambayo tumeweka,[a] mimi
na wewe, Yehova na awe kati
yetu milele.”[b]

**24** Basi Daudi akajificha
shambani. Mwezi mpya ulipo-
fika, mfalme aliketi kwenye
kiti chake ili ale.[c] **25** Mfalme
alikuwa ameketi mahali pake
alipoketi kwa kawaida kari-
bu na ukuta. Yonathani alike-
ti kumwelekea, na Abneri[d] ali-
keti kando ya Sauli, lakini ma-
hali pa Daudi palikuwa wazi.
**26** Sauli hakusema lolote
siku hiyo, kwa maana alisema
moyoni mwake: ‘Jambo fula-
ni limetokea ambalo limemfa-
nya asiwe safi.[e] Naam, yeye
si safi.’ **27** Siku ya pili baa-
da ya mwezi mpya, bado ma-
hali pa Daudi palikuwa wazi.
Kwa hiyo Sauli akamuuliza
Yonathani mwana wake: “Kwa
nini mwana wa Yese[f] haku-
ja kwenye mlo jana wala leo?”
**28** Yonathani akamjibu Sau-
li: “Daudi alinisihi nimruhusu

**20:17** *Au “kama nafsi yake mwenyewe.”

**20:19** *Tnn., “siku ya kazi.”

**SURA YA 20**

*a* 1Sa 16:13, 1Sa 17:37
*b* 1Sa 10:7, 1Sa 11:6
*c* 2Sa 9:1, 3, 2Sa 9:6, 7
*d* 2Sa 21:7
*e* 1Sa 18:1, 3, 2Sa 1:26, Met 18:24
*f* 1Sa 20:5

**Safu ya 2**

*a* 1Sa 20:13, 14
*b* 1Sa 20:42
*c* 1Sa 20:5
*d* 1Sa 14:50
*e* Law 11:23, 24, Law 15:4, 5, Law 15:16, 18, Hes 19:16
*f* 1Sa 17:12

aende Bethlehemu.[a] **29** Ali-
niambia, ‘Tafadhali niruhusu
niende, kwa sababu tuna
dhabihu ya familia jijini, na
ndugu yangu mwenyewe ali-
niita. Basi ikiwa nimepata ki-
bali machoni pako, tafadhali
acha niende kisiri nikawaone
ndugu zangu.’ Ndiyo sababu
hajaja kwenye meza ya mfal-
me.” **30** Kisha Sauli akamka-
sirikia Yonathani na kumwa-
mbia: “Wewe mwana wa mwa-
namke mwasi, unafikiri sijui
kwamba umeamua kumuunga
mkono mwana wa Yese, kwa
aibu yako mwenyewe na
kwa aibu ya mama yako?*
**31** Maadamu mwana wa Yese
anaishi duniani, wewe wala
ufalme wako hautadumu.[b]
Basi sasa mtume mtu fulani
amlete kwangu, kwa maana
lazima afe.”*[c]

**32** Hata hivyo, Yonathani
akamwambia Sauli baba yake:
“Kwa nini auawe?[d] Amefanya
nini?” **33** Ndipo Sauli aka-
mtupia mkuki ili amuue,[e] basi
Yonathani akajua kwamba
baba yake alikuwa ameazimia
kumuua Daudi.[f] **34** Yonatha-
ni akainuka mara moja kuto-
ka mezani akiwa amekasiri-
ka sana, naye hakula chakula
chochote siku ya pili baada ya
mwezi mpya, kwa maana ali-
kuwa amehuzunika sana kwa
sababu ya Daudi[g] na kwa sa-
babu baba yake mwenyewe
alikuwa amemwaibisha.

**35** Asubuhi Yonathani akae-
nda shambani kukutana na
Daudi kama walivyokubaliana,
na mtumishi fulani kijana ali-
kuwa pamoja naye.[h] **36** Aka-
mwambia mtumishi wake: “Ta-
fadhali kimbia utafute mishale
nitakayopiga.” Mtumishi huyo
akakimbia, kisha Yonathani
akapiga mshale mbele yake.
**37** Mtumishi huyo alipofika
mahali ambapo Yonathani ali-
kuwa amepiga mshale, Yona-
thani akamwambia hivi mtu-
mishi huyo kwa sauti: “Msha-
le uko mbele yako!” **38** Yona-
thani akaendelea kumwambia
mtumishi huyo kwa sauti:
“Fanya haraka! Kimbia! Usika-
wie!” Mtumishi wa Yonathani
akaiokota ile mishale na ku-
rudi kwa bwana wake. **39** La-
kini mtumishi huyo hakuele-
wa lolote kuhusu jambo hilo;
Yonathani na Daudi peke yao
ndio walioelewa jambo hilo.
**40** Kisha Yonathani akampa
mtumishi wake silaha zake na
kumwambia: “Nenda, zipeleke
jijini.”

**41** Mtumishi huyo alipoo-
ndoka, Daudi akatoka ma-
hali alipokuwa amejificha
hapo karibu upande wa ku-
sini. Kisha akaanguka chini
kifudifudi na kuinama mara
tatu, nao wakabusiana na ku-
lia pamoja, lakini Daudi ali-
lia zaidi. **42** Yonathani aka-
mwambia Daudi: “Nenda kwa
amani, kwa maana sote wawi-
li tumeapa[a] kwa jina la Yeho-
va tukisema, ‘Yehova na awe
kati yangu na wewe na kati ya
uzao wangu* na uzao wako#
milele.’”[b]

Kisha Daudi akainuka na
kuondoka, naye Yonathani
akarudi jijini.

**21** Baadaye Daudi akafika
Nobu[c] kwa kuhani Ahi-
meleki. Ahimeleki alianza ku-
tetemeka alipokutana na Dau-

SURA YA 20
a 1Sa 20:6
b 1Sa 18:8
c 1Sa 19:6, 10
d 1Sa 19:5
Met 17:17
Met 18:24
e 1Sa 18:11
1Sa 19:10
f 1Sa 20:6, 7
g 1Sa 18:1
h 1Sa 20:19-22

Safu ya 2
a 1Sa 20:17, 23
b 1Sa 23:18
2Sa 9:7

SURA YA 21
c 1Sa 22:9, 19

**20:30** *Tnn., “kwa aibu ya uchi wa mama yako?” **20:31** *Tnn., “kwa maana yeye ni mwana wa kifo.”

**20:42** *Tnn., “mbegu yangu.” #Tnn., “mbegu yako.”

di, akamuuliza: “Kwa nini uko
peke yako na hujaja na mtu
yeyote?”[a] **2** Daudi akamjibu
kuhani Ahimeleki: “Mfalme
aliniagiza nifanye jambo fu-
lani, lakini akaniambia, ‘Usi-
mjulishe mtu yeyote kazi nili-
yokutuma kufanya na maagi-
zo niliyokupa.’ Nilikubaliana
na vijana wangu tukutane ma-
hali fulani. **3** Sasa ikiwa una
mikate mitano, nipe tu, au
chochote kinachopatikana.”
**4** Lakini kuhani akamwambia
Daudi: “Kwa sasa hakuna mi-
kate ya kawaida, lakini kuna
mikate mitakatifu[b]—ninaweza
kukupa tu ikiwa vijana wako
wamejiepusha na wanawa-
ke.”*[c] **5** Daudi akamwambia
hivi kuhani: “Kwa hakika tu-
mejitenga kabisa na wanawa-
ke kama tulivyofanya awali ni-
lipoenda vitani.[d] Ikiwa miili
ya vijana hawa ni mitakatifu
hata katika shughuli za kawai-
da, je, si mitakatifu zaidi leo?”
**6** Basi kuhani akampa mika-
te mitakatifu,[e] kwa sababu ha-
kukuwa na mikate mingine isi-
pokuwa mikate ya wonyesho
iliyokuwa imeondolewa mbele
za Yehova na mikate mipya ku-
wekwa siku hiyo.

**7** Basi mmoja wa watumishi
wa Sauli alikuwa hapo siku
hiyo, akiwa amezuiliwa mbele
za Yehova. Aliitwa Doegi[f]
Mwedomu,[g] mkuu wa wachu-
ngaji wa Sauli.

**8** Basi Daudi akamuuliza
Ahimeleki: “Je, una mkuki au
upanga hapa? Sikubeba upa-
nga wangu wala silaha zangu
kwa sababu kazi ya mfalme
ilipaswa kufanywa haraka.”
**9** Ndipo kuhani akamwambia:
“Nina upanga wa Goliathi[h]
yule Mfilisti, uliyemuua kati-
ka Bonde la* Ela,[a] nao ume-
fungwa kwa kitambaa nyuma
ya efodi.[b] Ikiwa unataka kuu-
chukua, uchukue, kwa sababu
ndio upanga pekee ulio hapa.”
Daudi akamwambia: “Hakuna
upanga mwingine kama huo.
Nipe upanga huo.”

**10** Siku hiyo Daudi akao-
ndoka na kuendelea kumki-
mbia[c] Sauli, hatimaye akafika
kwa Mfalme Akishi wa Gathi.[d]
**11** Watumishi wa Akishi wa-
kamuuliza Akishi: “Je, huyu si
Daudi mfalme wa ile nchi? Je,
si yeye waliyeimba kumhusu
walipocheza dansi, wakisema,

‘Sauli ameua maelfu yake,
Na Daudi makumi yake ya
maelfu’?”[e]

**12** Daudi akayaweka mane-
no hayo moyoni mwake,
naye akamwogopa sana[f] Mfal-
me Akishi wa Gathi. **13** Kwa
hiyo akajifanya hana akili ti-
mamu[g] mbele yao na kutenda
kama mwenda wazimu kati
yao.* Alikuwa akitia alama
kwenye milango ya lango na
kuacha mate yake yatiririke
kwenye ndevu zake. **14** Mwi-
showe Akishi akawaambia wa-
tumishi wake: “Hamwoni kwa-
mba mtu huyu ni mwenda
wazimu? Kwa nini mmemle-
ta kwangu? **15** Je, nime-
pungukiwa na wenda wazi-
mu hivi kwamba nahitaji mtu
huyu atende kiwazimu mbele
yangu? Kwa nini ameingia nyu-
mbani mwangu?”

**22** Basi Daudi akaondoka
huko[h] na kukimbilia ka-
tika pango la Adulamu.[i] Ndu-
gu zake na nyumba yote ya
baba yake waliposikia habari

SURA YA 21
a 1Sa 18:13
b Kut 25:30; Law 24:5, 9; Mt 12:3, 4
c Kut 19:15; Law 15:16; 2Sa 11:11
d Law 15:18
e Law 24:7-9; Mk 2:25, 26; Lu 6:3, 4
f 1Sa 22:9; Zb 52:Uta
g Mwa 36:1
h 1Sa 17:51, 54

Safu ya 2
a 1Sa 17:2, 50
b Kut 28:6
c 1Sa 27:1
d Yos 11:22; 1Sa 5:8; 1Sa 17:4; 1Sa 27:2; Zb 56:Uta
e 1Sa 18:6-8; 1Sa 29:4, 5
f Zb 56:3, 6
g Zb 34:Uta

SURA YA 22
h 1Sa 21:10
i Yos 15:20, 35; 2Sa 23:13; Zb 34:19; Zb 56:13

**21:4** * Au “hawajafanya ngono.”

**21:9** * Au “Nchi Tambarare ya Chini ya.”
**21:13** * Tnn., “mikononi mwao.”

hiyo, wakashuka na kumfuata
huko. **2** Na watu wote walio-
kuwa na shida na madeni na
malalamishi* wakakusanyika
kwake, akawa kiongozi wao.
Watu 400 hivi walikuwa pamo-
ja naye.

**3** Baadaye Daudi akaondo-
ka huko na kwenda Mispe
kule Moabu na kumwambia
hivi mfalme wa Moabu:[a] “Ta-
fadhali mruhusu baba yangu
na mama yangu wakae pamoja
nawe mpaka nitakapojua Mu-
ngu atanifanyia nini.” **4** Basi
akawaacha wakae na mfalme
wa Moabu, nao wakakaa naye
muda wote ambao Daudi ali-
kuwa ndani ya ngome.[b]

**5** Baada ya muda nabii
Gadi[c] akamwambia Daudi:
“Usikae ndani ya ngome.
Ondoka humo uende katika
nchi ya Yuda.”[d] Kwa hiyo Dau-
di akaondoka na kwenda kati-
ka msitu wa Herethi.

**6** Sauli akasikia kwamba
Daudi na watu waliokuwa pa-
moja naye wameonekana. Wa-
kati huo Sauli alikuwa ame-
keti kwenye kilima chini ya
mti wa mwesheli kule Gibea[e]
akiwa ameshika mkuki wake
mkononi, na watumishi wake
wote walikuwa wamemzungu-
ka. **7** Ndipo Sauli akawaa-
mbia watumishi wake walio-
kuwa wamemzunguka: “Tafa-
dhali sikilizeni, enyi Wabe-
njamini. Je, mwana wa Yese[f]
atawapa ninyi nyote pia ma-
shamba na mashamba ya mi-
zabibu? Je, atawaweka nyote
kuwa wakuu wa maelfu na wa-
kuu wa mamia?[g] **8** Ninyi nyo-
te mmepanga njama dhidi ya-
ngu! Hakuna yeyote aliyeni-
julisha wakati mwana wangu
mwenyewe alipofanya agano
na mwana wa Yese![a] Hakuna
yeyote kati yenu anayenihu-
rumia na kunijulisha kwamba
mwanangu mwenyewe ame-
mchochea mtumishi wangu
mwenyewe dhidi yangu ili ani-
vizie, kama hali ilivyo sasa.”

**9** Kisha Doegi[b] Mwedomu,
aliyekuwa hapo akiwa msi-
mamizi wa watumishi wa
Sauli, akamjibu hivi:[c] “Nili-
mwona mwana wa Yese aki-
ja Nobu kwa Ahimeleki mwa-
na wa Ahitubu.[d] **10** Naye
akamwombea Daudi mwo-
ngozo kutoka kwa Yehova na
kumpa vyakula. Hata alimpa
upanga wa Goliathi yule Mfi-
listi.”[e] **11** Mara moja mfalme
akaagiza Ahimeleki mwana
wa kuhani Ahitubu na maku-
hani wote wa nyumba ya baba
yake waliokuwa Nobu waitwe.
Basi wote wakaja kwa mfalme.

**12** Sasa Sauli akasema: “Si-
kiliza, tafadhali, wewe mwa-
na wa Ahitubu!” naye aka-
jibu: “Naam, bwana wangu.”
**13** Sauli akamwambia: “Kwa
nini mmepanga njama dhi-
di yangu, wewe na mwana wa
Yese, kwa kumpa mikate na
upanga na kumtafutia mwo-
ngozo kutoka kwa Mungu?
Yeye hunipinga na kunivi-
zia, kama anavyofanya sasa.”
**14** Ndipo Ahimeleki akamjibu
hivi mfalme: “Ni nani kati ya
watumishi wako wote anayea-
minika* kama Daudi?[f] Yeye ni
mkwe wako[g] mfalme na mkuu
wa walinzi wako na anahe-
shimika katika nyumba yako.[h]
**15** Je, unafikiri kwamba leo
ndio mara ya kwanza kwangu
kumtafutia mwongozo kutoka

---

**22:2** * Au “waliokuwa na uchungu nafsini.”

**22:14** * Au “aliye mwaminifu.”

---

**SURA YA 22**

*a* Ru 4:10, 17; 1Sa 14:47
*b* 1Sa 22:1
*c* 2Sa 24:11, 12; 1Nya 21:9, 10; 1Nya 29:29; 2Nya 29:25
*d* 1Sa 23:3
*e* 1Sa 10:26
*f* Ru 4:22
*g* 1Sa 8:11, 12

**Safu ya 2**

*a* 1Sa 18:3; 1Sa 20:17
*b* 1Sa 21:1, 7; Zb 52:Uta
*c* Zb 52:2, 3
*d* 1Sa 14:3; 1Sa 22:20
*e* 1Sa 21:6, 9
*f* 1Sa 19:4; 1Sa 20:32; 1Sa 24:11; 1Sa 26:23
*g* 1Sa 17:25; 1Sa 18:27
*h* 1Sa 18:5, 13

kwa Mungu?[a] Jambo unalose-
ma, ni jambo nisiloweza ka-
mwe kuwazia! Nakusihi mfal-
me usinikasirikie mimi mtumi-
shi wako na nyumba yote ya
baba yangu, kwa maana mimi
mtumishi wako sikujua lolote
kati ya mambo haya."[b]

**16** Lakini mfalme akasema:
"Hakika utakufa[c] Ahimele-
ki, wewe pamoja na nyumba
yote ya baba yako."[d] **17** Ndi-
po mfalme akawaambia wali-
nzi* waliomzunguka: "Geuke-
ni na kuwaua makuhani
wa Yehova, kwa sababu wame-
muunga mkono Daudi! Wali-
jua kwamba ametoroka, laki-
ni hawakunijulisha!" Lakini
watumishi hao wa mfalme ha-
wakutaka kuinua mikono
yao wawashambulie makuha-
ni wa Yehova. **18** Basi mfal-
me akamwambia Doegi:[e]
"Wewe geuka uwashambulie
makuhani!" Mara moja Doe-
gi Mwedomu[f] akageuka na
kuwashambulia hao makuha-
ni yeye mwenyewe. Siku hiyo
aliwaua wanaume 85 waliovaa
efodi ya kitani.[g] **19** Pia, aka-
lishambulia kwa upanga jiji la
Nobu,[h] jiji la makuhani; ali-
waua kwa upanga wanaume
na wanawake, watoto wadogo
na wale wanaonyonya, ng'o-
mbe dume, punda, na kondoo.

**20** Hata hivyo, mwana
mmoja wa Ahimeleki mwa-
na wa Ahitubu, aliyeitwa Abi-
athari,[i] akatoroka, akakimbia
kumfuata Daudi. **21** Abia-
thari akamwambia hivi Dau-
di: "Sauli amewaua makuhani
wa Yehova." **22** Ndipo Daudi
akamwambia Abiathari: "Siku
ile,[j] Doegi Mwedomu alipoku-
wa huko, nilijua kwa hakika
kwamba atamwambia Sauli.
Mimi binafsi ninawajibika kwa
sababu ya kifo cha kila mtu*
katika nyumba ya baba yako.
**23** Kaa pamoja nami. Usio-
gope, kwa kuwa yeyote ana-
yetafuta uhai wako* anata-
futa uhai wangu;# nitaku-
linda."[a]

**23** Baada ya muda Daudi
aliambiwa hivi: "Wafili-
sti wanashambulia Keila,[b] nao
wanapora nafaka kwenye vi-
wanja vya kupuria." **2** Basi
Daudi akamuuliza Yehova:[c]
"Je, niende nikawaue Wafilisti
hawa?" Yehova akamwambia
Daudi: "Nenda, waue Wafilisti
hao na kuokoa Keila." **3** La-
kini wanaume wa Daudi waka-
mwambia: "Tazama! Ikiwa tu-
naogopa tukiwa hapa Yuda,[d]
itakuwaje tukienda Keila ku-
pigana na vikosi vya Wafili-
sti?"[e] **4** Kwa hiyo Daudi aka-
mwomba tena Yehova ushau-
ri.[f] Sasa Yehova akamjibu
hivi: "Ondoka, ushuke kwenda
Keila kwa sababu nitawatia
Wafilisti mikononi mwako."[g]
**5** Basi Daudi akaenda na wa-
naume wake Keila na kupiga-
na na Wafilisti; akachukua mi-
fugo yao na kuwaua Wafilisti
wengi sana, Daudi akawaokoa
wakaaji wa Keila.[h]

**6** Sasa Abiathari[i] mwana
wa Ahimeleki alipokimbia
kwenda kwa Daudi huko Kei-
la, alikuwa na efodi. **7** Sauli
akaambiwa hivi: "Daudi
amekuja Keila." Sauli akase-
ma: "Mungu amemtia miko-
noni mwangu,*[j] kwa maana
amejiingiza mwenyewe nda-
ni ya mtego kwa kuingia kati-
ka jiji lenye milango na

**SURA YA 22**
*a* 1Sa 22:10
*b* 1Sa 21:1, 2
*c* 1Sa 14:44; 1Sa 20:31
*d* 1Sa 2:27, 32
*e* Zb 52:Uta
*f* Mwa 25:30
*g* 1Sa 2:27, 31
*h* 1Sa 21:1; 1Sa 22:9
*i* 1Sa 23:6; 1Sa 30:7; 2Sa 20:25; 1Fa 2:27
*j* 1Sa 21:1, 7

**Safu ya 2**
*a* 1Fa 2:26

**SURA YA 23**
*b* Yos 15:20, 44
*c* 1Sa 30:8; 2Sa 5:19; Zb 37:5
*d* 1Sa 22:5
*e* 1Sa 13:5; 1Sa 14:52
*f* Amu 6:39
*g* 1Sa 14:6; 2Sa 5:19
*h* 1Sa 23:1
*i* 1Sa 22:20
*j* 1Sa 23:14

**22:17** *Tnn., "wakimbiaji."

**22:22** *Au "kila nafsi." **22:23** *Au "nafsi yako." #Au "nafsi yangu." **23:7** *Tnn., "amemuuza mikononi mwangu."

makomeo.” **8** Kwa hiyo Sau-
li akawakusanya watu wote
waende vitani, washuke Keila
na kumzingira Daudi na
wanaume wake. **9** Daudi ali-
popata habari kwamba Sauli
alikuwa akipanga njama dhi-
di yake, akamwambia kuha-
ni Abiathari: “Ilete efodi
hapa.”[a] **10** Kisha Daudi aka-
sema: “Ee Yehova Mungu wa
Israeli, mimi mtumishi wako
nimesikia kwa hakika kwa-
mba Sauli anakusudia kuja
Keila kuliangamiza jiji hili kwa
sababu yangu.[b] **11** Je, vio-
ngozi* wa Keila watanitia mi-
kononi mwake? Je, Sauli ata-
shuka kuja hapa kama mimi
mtumishi wako nilivyosikia?
Ee Yehova Mungu wa Israe-
li, tafadhali nijulishe mimi
mtumishi wako.” Ndipo Yeho-
va akamwambia: “Atashuka.”
**12** Daudi akauliza: “Je, vio-
ngozi wa Keila watanitia mimi
na wanaume wangu mikononi
mwa Sauli?” Yehova akajibu:
“Watakutia mikononi mwake.”

**13** Mara moja Daudi akai-
nuka pamoja na wanaume
wake, wapatao 600,[c] wakao-
ndoka Keila na kwenda popo-
te walipoweza kwenda. Sau-
li alipoambiwa kwamba Daudi
ametoroka Keila, hakumfua-
tia. **14** Daudi akakaa nyika-
ni katika sehemu ambazo
hazifikiki kwa urahisi, kwe-
nye eneo lenye milima katika
nyika ya Zifu.[d] Sauli aliende-
lea kumtafuta,[e] lakini Yeho-
va hakumtia Daudi mikononi
mwake. **15** Daudi alijua kwa-
mba* Sauli alikuwa akimtafu-
ta ili amuue* Daudi alipokuwa
katika nyika ya Zifu huko Ho-
reshi.

**16** Sasa Yonathani mwana
wa Sauli akaenda kumwo-
na Daudi huko Horeshi, aka-
msaidia kupata nguvu* katika
Yehova.[a] **17** Akamwambia:
“Usiogope, kwa maana Sauli
baba yangu hatakupata; uta-
kuwa mfalme wa Israeli,[b] nami
nitakuwa wa pili baada yako;
na Sauli baba yangu anajua
jambo hilo.”[c] **18** Kisha wote
wawili wakafanya agano[d]
mbele za Yehova, na Daudi
akaendelea kukaa Horeshi,
naye Yonathani akaenda nyu-
mbani kwake.

**19** Baadaye watu wa Zifu
wakapanda kwenda kwa Sau-
li kule Gibea[e] na kumwambia:
“Daudi anajificha karibu nasi[f]
katika sehemu ambazo hazi-
fikiki kwa urahisi kule Hore-
shi,[g] kwenye kilima cha Haki-
la,[h] kilicho upande wa kusini*
wa Yeshimoni.#[i] **20** Wakati
wowote utakaopenda kushu-
ka huko, Ee mfalme, shuka,
nasi tutamtia mikononi mwa-
ko mfalme.”[j] **21** Ndipo Sau-
li akasema: “Yehova na awa-
bariki kwa sababu mmenihu-
rumia. **22** Tafadhali nendeni
mjaribu kutafuta mahali hu-
susa alipo na mtu aliyemwo-
na huko, kwa sababu nimea-
mbiwa kwamba yeye ni mjanja
sana. **23** Chunguzeni kwa
makini kila mahali anapojifi-
cha na mrudi kwangu mkiwa
na ushahidi. Kisha nitaenda
pamoja nanyi, na ikiwa yuko

**SURA YA 23**
*a* Hes 27:21; 1Sa 30:7
*b* 1Sa 22:19
*c* 1Sa 22:1, 2; 1Sa 25:13; 1Sa 30:9
*d* Yos 15:20, 55; 1Sa 23:19; 1Sa 26:1
*e* 1Sa 18:29; 1Sa 20:33; 1Sa 27:1

**Safu ya 2**
*a* Zb 37:5; Met 17:17
*b* 1Sa 16:13; 2Sa 2:4; 2Sa 5:3
*c* 1Sa 20:31; 1Sa 24:17, 20
*d* 1Sa 18:3; 1Sa 20:42
*e* 1Sa 10:26
*f* 1Sa 26:1; Zb 54:Uta
*g* 1Sa 23:15
*h* 1Sa 26:3
*i* 1Sa 23:24
*j* Zb 54:3

---

**23:11** *Au labda, “wamiliki wa mashamba.” **23:15** *Au labda, “Daudi aliogopa kwa sababu.”

**23:15** *Au “alikuwa akiitafuta nafsi yake.” **23:16** *Tnn., “akauimarisha mkono wake.” **23:19** *Tnn., “upande wa kulia.” #Au labda, “wa jangwa; nyika.”

nchini, nitamsaka kabisa mio-
ngoni mwa maelfu yote ya*
Yuda.”
**24** Basi wakaondoka na ku-
mtangulia Sauli kwenda Zifu,[a]
na wakati huo Daudi na wa-
naume wake walikuwa katika
nyika ya Maoni,[b] kule Araba[c]
upande wa kusini wa Yeshi-
moni. **25** Kisha Sauli akaja
na wanaume wake kumtafu-
ta.[d] Daudi alipoambiwa jambo
hilo, akashuka mara moja
na kwenda kwenye mwamba,[e]
naye akakaa katika nyika ya
Maoni. Sauli aliposikia hilo,
akamfuatia Daudi katika nyi-
ka ya Maoni. **26** Sauli alipo-
fika upande mmoja wa mlima,
Daudi na wanaume wake wali-
kuwa upande wa pili wa mli-
ma huo. Daudi alikuwa akifa-
nya haraka kumkimbia[f] Sauli,
lakini Sauli na wanaume wake
walikuwa wakimkaribia Dau-
di na wanaume wake ili wawa-
kamate.[g] **27** Lakini mjumbe
fulani akaja kwa Sauli na ku-
mwambia: “Njoo haraka, kwa
sababu Wafilisti wameivamia
nchi!” **28** Ndipo Sauli akaa-
cha kumfuatia Daudi,[h] akae-
nda kukabiliana na Wafilisti.
Ndiyo sababu mahali hapo pa-
liitwa Mwamba wa Migawa-
nyiko.
**29** Kisha Daudi akapanda
kutoka huko na kwenda kukaa
katika sehemu ambazo hazifi-
kiki kwa urahisi kule En-gedi.[i]

**24** Mara tu Sauli aliporu-
di baada ya kuwafuatia
Wafilisti, aliambiwa hivi: “Ta-
zama! Daudi yuko katika nyi-
ka ya En-gedi.”[j]
**2** Basi Sauli akachukua wa-
naume 3,000 mashujaa kutoka
nchi yote ya Israeli na kwenda
kumtafuta Daudi na wanaume
wake kwenye miamba ya mbu-
zi wa milimani. **3** Sauli aka-
fika kwenye mazizi ya kondoo
yaliyojengwa kwa mawe ka-
ndo ya barabara, mahali
ambapo palikuwa na pango,
akaingia pangoni kwenda
haja,* wakati huo Daudi na
wanaume wake walikuwa wa-
meketi ndani kabisa ya pango
hilo.[a] **4** Wanaume wa Dau-
di wakamwambia: “Hii ndiyo
siku ambayo Yehova anakwa-
mbia, ‘Tazama! Ninamtia adui
yako mikononi mwako,[b] nawe
unaweza kumtendea jambo
lolote unalotaka.’” Kwa hiyo
Daudi akasimama, akakata ki-
myakimya upindo wa joho la
Sauli lisilo na mikono. **5** La-
kini baadaye moyo wa Daudi
ukaendelea kumchoma*[c] kwa
sababu alikuwa amekata upi-
ndo wa joho la Sauli lisilo na
mikono. **6** Akawaambia wa-
naume wake: “Siwezi kamwe
kuwazia, kulingana na maoni
ya Yehova, kumtendea jambo
kama hilo bwana wangu,
mtiwa-mafuta wa Yehova, kwa
kuinua mkono wangu dhidi
yake, kwa kuwa yeye ni mtiwa-
mafuta wa Yehova.”[d] **7** Basi
Daudi akawazuia* wanaume
wake kwa maneno hayo, naye
hakuwaruhusu wamshambu-
lie Sauli. Sauli akaondoka pa-
ngoni na kwenda zake.
**8** Baadaye Daudi akainuka
na kutoka pangoni, akamwi-
ta Sauli: “Bwana wangu mfal-
me!”[e] Sauli alipoangalia nyu-
ma, Daudi aliinama hadi
chini kifudifudi na kusujudu.
**9** Daudi akamuuliza Sauli:

SURA YA 23
*a* 1Sa 23:14
*b* Yos 15:20, 55; 1Sa 25:2, 3
*c* Kum 1:7
*d* 1Sa 26:2; Zb 54:3
*e* 1Sa 23:28
*f* Zb 31:22
*g* Zb 17:9
*h* Zb 54:7
*i* Yos 15:20, 62; Wim 1:14

SURA YA 24
*j* 1Sa 23:28, 29

Safu ya 2
*a* Zb 57:Uta; Zb 142:Uta
*b* 1Sa 26:8, 23
*c* 2Sa 24:10
*d* Kut 22:28; 1Sa 26:11; 2Sa 1:14; 1Nya 16:22
*e* 1Sa 26:17

---
**23:23** * Au “koo zote za.”

**24:3** * Tnn., “afunike miguu yake.” **24:5** * Au “dhamiri ya Daudi ikaendelea kumchoma.” **24:7** * Au labda, “akawatawanya.”

"Kwa nini unasikiliza maneno
ya watu wanaosema, 'Tazama!
Daudi anataka kukudhuru'?[a]
**10** Siku hii ya leo umeona
kwa macho yako mwenyewe ji-
nsi Yehova alivyokutia miko-
noni mwangu pangoni. Lakini
mtu fulani aliposema nikuue,[b]
nilikusikitikia nikasema, 'Si-
tainua mkono wangu dhidi
ya bwana wangu, kwa maana
yeye ni mtiwa-mafuta wa Ye-
hova.'[c] **11** Tazama baba ya-
ngu, angalia nimeshika upindo
wa joho lako lisilo na mikono;
kwa sababu nilipokata upindo
wa joho lako lisilo na mikono,
sikukuua. Sasa unaweza kuo-
na na kuelewa kwamba siku-
sudii kukudhuru wala kukua-
si, nami sijakutendea dhambi,[d]
lakini wewe unaniwinda ili ku-
niua.*[e] **12** Yehova na ahuku-
mu kati yangu na wewe,[f] na Ye-
hova anilipizie kisasi mambo
unayonitendea,[g] lakini sitai-
nua mkono wangu dhidi yako.[h]
**13** Kama methali ya kale ina-
vyosema, 'Kutoka kwa mwo-
vu hutoka uovu,' lakini sitai-
nua mkono wangu dhidi yako.
**14** Mfalme wa Israeli ametoka
kumtafuta nani? Unamfuatia
nani? Mbwa aliyekufa? Kirobo-
to mmoja?[i] **15** Yehova na awe
mwamuzi, atahukumu kati ya-
ngu na wewe, naye ataona na
kunitetea na kuamua kesi ya-
ngu[j] na kuniokoa kutoka miko-
noni mwako."

**16** Mara tu Daudi alipo-
maliza kumwambia maneno
hayo, Sauli akasema: "Je, hiyo
ni sauti yako, Daudi mwana-
ngu?"[k] Kisha Sauli akaa-
nza kulia kwa sauti ku-
bwa. **17** Akamwambia Dau-
di: "Wewe ni mwadilifu kuliko
mimi, kwa maana umenite-
ndea mema lakini mimi nime-
kulipa kwa uovu.[a] **18** Naam,
leo umeniambia mema uliyo-
tenda kwa kukosa kuniua Ye-
hova aliponitia mikononi
mwako.[b] **19** Ni mtu gani ana-
yempata adui yake na ku-
mwacha aende zake bila
kumdhuru? Yehova ataku-
thawabisha wewe kwa mema[c]
kwa sababu ya mambo uliyo-
nifanyia leo. **20** Sasa taza-
ma! Najua kwa hakika kwa-
mba utatawala ukiwa mfalme[d]
na kwamba ufalme wa Israe-
li utadumu mikononi mwako.
**21** Sasa niapie mbele za Ye-
hova[e] kwamba hutawafagilia
mbali wazao wangu* baada
yangu na kwamba hutalifuti-
lia mbali jina langu kutoka ka-
tika nyumba ya baba yangu."[f]
**22** Kwa hiyo Daudi akamwa-
pia Sauli, kisha Sauli akaenda
nyumbani kwake.[g] Lakini Dau-
di na wanaume wake wakapa-
nda kwenda ndani ya ngome.[h]

**25** Baada ya muda Samwe-
li[i] akafa; na Waisraeli
wote wakakusanyika pamoja
kumwombolezea na kumzika
nyumbani kwake huko Rama.[j]
Kisha Daudi akaondoka na ku-
shuka kwenda katika nyika ya
Parani.

**2** Sasa kulikuwa na mtu fu-
lani kule Maoni[k] aliyekuwa
akifanya kazi Karmeli.*[l] Mtu
huyo alikuwa tajiri sana; ali-
kuwa na kondoo 3,000 na
mbuzi 1,000, naye alikuwa aki-
wakata kondoo wake ma-
nyoya huko Karmeli. **3** Mtu
huyo aliitwa Nabali,[m] na mke
wake aliitwa Abigaili.[n] Mke

SURA YA 24
*a* 1Sa 26:19
*b* 1Sa 24:4
*c* 1Sa 9:16; 1Sa 10:1; 1Sa 26:9; Zb 105:15
*d* 1Sa 26:18; Zb 35:7
*e* 1Sa 23:14
*f* 1Sa 26:23
*g* Kum 32:35
*h* 1Sa 26:11
*i* 1Sa 26:20
*j* 1Sa 25:39; Zb 35:1
*k* 1Sa 26:17

Safu ya 2
*a* 1Sa 26:21
*b* 1Sa 24:4, 10
*c* 1Sa 26:25; Zb 18:20
*d* 1Sa 13:14; 1Sa 15:28; 1Sa 18:8; 1Sa 20:31; 1Sa 23:17
*e* Law 19:12; Kum 6:13
*f* 2Sa 9:1; 2Sa 21:7
*g* 1Sa 15:34
*h* 1Sa 23:29

SURA YA 25
*i* 1Sa 1:20; 1Sa 2:18; 1Sa 3:20; Zb 99:6
*j* 1Sa 7:15, 17
*k* 1Sa 23:24
*l* Yos 15:20, 55
*m* 1Sa 25:25
*n* 1Sa 27:3

**24:11** * Au "kuiua nafsi yangu."

**24:21** * Tnn., "mbegu yangu." **25:2** * Jiji fulani kule Yuda; si Mlima Karmeli.

huyo alikuwa mwenye busa-
ra* na mrembo, lakini mume
wake, Mkalebu,[a] alikuwa mka-
li na mwenye tabia mbaya.[b]
**4** Daudi akasikia akiwa nyika-
ni kwamba Nabali alikuwa aki-
wakata kondoo wake manyo-
ya. **5** Kwa hiyo Daudi aka-
watuma vijana kumi wa-
naume waende kwa Nabali,
akawaambia: "Pandeni mwe-
nde Karmeli, na mtakapofi-
ka kwa Nabali, mjulieni hali
yake kwa jina langu. **6** Ki-
sha mwambieni, 'Uishi mai-
sha marefu na uwe na ama-
ni na nyumba yako iwe na
amani na vitu vyako vyote
viwe na amani. **7** Sasa nime-
sikia kwamba unawakata ko-
ndoo wako manyoya. Wachu-
ngaji wako walipokuwa pamo-
ja nasi hatukuwadhuru,[c] na
wakati wote walipokuwa Kar-
meli hawakupoteza chocho-
te. **8** Waulize vijana wako,
nao watakwambia. Vijana wa-
ngu na wapate kibali macho-
ni pako, kwa sababu tumeku-
ja wakati wa shangwe.* Tafa-
dhali tupatie sisi watumishi
wako na Daudi mwana wako
chochote unachoweza ku-
mpa.'"[d]

**9** Basi vijana wa Daudi wa-
kaenda na kumwambia Nabali
mambo yote hayo kwa jina la
Daudi. Walipomaliza, **10** Na-
bali akawajibu hivi watumishi
wa Daudi: "Daudi ni nani, na
mwana wa Yese ni nani? Siku
hizi watumishi wengi wanawa-
toroka mabwana zao.[e] **11** Ni-
nawezaje kuchukua mikate
yangu na maji yangu na nya-
ma niliyowachinjia wakataji
manyoya wangu na kuwapa
watu ambao hata hawajulika-
ni wanatoka wapi?"

**12** Kwa hiyo vijana wa Dau-
di wakarudi na kumwambia
Daudi maneno hayo yote.
**13** Mara moja Daudi aka-
waambia wanaume wake: "Kila
mtu ajifunge upanga wake!"[a]
Basi wote wakajifunga pa-
nga zao, na Daudi pia akaji-
funga upanga wake mwenye-
we, na wanaume wapatao 400
wakapanda pamoja na Daudi,
huku wanaume 200 wakibaki
na mizigo.

**14** Wakati huo, mtumishi
mmoja akamletea Abigaili
mke wa Nabali habari hii: "Ta-
zama! Daudi aliwatuma waju-
mbe kutoka nyikani ili kumta-
kia mema bwana wetu, lakini
aliwatukana vikali.[b] **15** Wa-
naume hao walitutendea kwa
wema sana. Hawakutudhuru
kamwe, nasi hatukukosa hata
kitu kimoja wakati wote
tulipokuwa nao malishoni.[c]
**16** Walikuwa kama ukuta wa
ulinzi kutuzunguka, usiku na
mchana, wakati wote tulipo-
kuwa nao tukichunga kondoo.
**17** Sasa amua utakalofanya,
kwa maana kwa hakika bwana
wetu ataangamizwa pamoja
na nyumba yake yote,[d] naye ni
mtu asiyefaa kitu* hivi[e] kwa-
mba hakuna mtu anayeweza
kuzungumza naye."

**18** Basi Abigaili[f] akachukua
haraka mikate 200, mitu-
ngi miwili mikubwa ya divai,
kondoo watano waliochinjwa,
sea tano* za nafaka iliyokaa-
ngwa, keki 100 za zabibu kavu,
na keki 200 za tini zilizoshini-
kizwa, akapakia vitu hivyo

---

**SURA YA 25**

a Hes 13:6; Hes 32:11, 12
b 1Sa 25:17, 21
c 1Sa 25:14-16
d Kum 15:7
e 1Sa 22:2

**Safu ya 2**

a Zb 37:8; Met 15:1; Mhu 7:9
b 1Sa 25:10
c 1Sa 25:7
d 1Sa 25:13
e 1Sa 25:3
f 1Sa 25:3

---

**25:3** *Au "utambuzi." **25:8** *Tnn., "siku nzuri."

**25:17** *Au "asiye na maana." **25:18** *Sea moja ilikuwa sawa na lita 7.33 (vibaba 6.66). Angalia Nyongeza B14.

vyote juu ya punda.[a] **19** Ki-
sha akawaambia watumishi
wake: “Tangulieni; nitawafua-
ta.” Lakini hakumwambia Na-
bali mumewe jambo lolote.
**20** Abigaili alipokuwa juu
ya punda akishuka bondeni
nyuma ya mlima, alikutana
kwa ghafla na Daudi na wa-
naume wake wakishuka ku-
mwelekea. **21** Sasa Daudi
alikuwa akisema: “Ilikuwa
kazi ya bure kulinda mali yote
ya mtu huyu nyikani. Haku-
na kitu chake hata kimoja ki-
lichopotea,[b] lakini ananilipa
uovu kwa wema niliomfanyia.[c]
**22** Mungu na awaadhibu,
tena vikali, maadui wa Dau-
di* ikiwa nitamwacha mwana-
mume wake yeyote# abaki hai
mpaka asubuhi.”
**23** Abigaili alipomwona Da-
udi, alishuka haraka kuto-
ka juu ya punda na kuangu-
ka kifudifudi mbele ya Daudi,
huku akiinama chini. **24** Ki-
sha akaanguka miguuni pake
na kusema: “Bwana wangu,
acha nibebe lawama; niruhusu
mimi kijakazi wako nizungu-
mze nawe, na usikilize mane-
no ya kijakazi wako. **25** Tafa-
dhali, bwana wangu usimsiki-
lize huyu Nabali asiyefaa kitu,[d]
kwa maana jina lake linamfaa
kabisa. Anaitwa Nabali,* na
kwa kweli ni mtu mpumbavu.
Lakini mimi kijakazi wako, si-
kuwaona vijana wako bwana
wangu, uliowatuma. **26** Na
sasa, bwana wangu, kwa haki-
ka kama Yehova anavyoishi na
kama wewe unavyoishi, Yeho-
va ndiye amekuzuia[a] usiwe na
hatia ya damu[b] na usilipize ki-
sasi* kwa mkono wako mwe-
nyewe. Maadui wako na wale
wanaotaka kukudhuru bwa-
na wangu na wawe kama Na-
bali. **27** Sasa pokea zawadi*[c]
hii ambayo mimi kijakazi wako
nimekuletea bwana wangu na
uwape vijana wanaokufuata
bwana wangu.[d] **28** Tafadhali,
nisamehe kosa langu mimi ki-
jakazi wako, kwa maana haki-
ka Yehova atakujengea wewe
bwana wangu nyumba inayo-
dumu,[e] kwa sababu wewe bwa-
na wangu unapigana vita vya
Yehova,[f] na uovu haujaoneka-
na ndani yako siku zako zote.[g]
**29** Mtu akiinuka ili akufua-
tie na kuutafuta uhai wako,*
Yehova Mungu wako ataku-
wa ameufungia salama uhai
wako# katika mfuko wa uzi-
ma, bwana wangu, lakini atau-
tupa mbali uhai wa maadui
wako kama mawe yanavyotu-
pwa kwa kombeo. **30** Na baa-
da ya Yehova kukufanyia wewe
bwana wangu mambo yote
mema aliyoahidi na kukuwe-
ka kuwa kiongozi wa Israeli,[h]
**31** hutahuzunika wala kuju-
ta moyoni mwako kwa sababu
ya kumwaga damu bila sababu
na kulipiza kisasi*[i] kwa mko-
no wako bwana wangu. Yehova
atakapokutendea mema bwa-
na wangu, nikumbuke mimi ki-
jakazi wako.”
**32** Ndipo Daudi akamwa-
mbia Abigaili: “Msifu Yehova
Mungu wa Israeli, aliyekutu-
ma leo ukutane nami! **33** Bu-
sara yako na ibarikiwe! Na
ubarikiwe kwa kunizuia leo

**25:22** *Au labda, “Mungu na amwadhibu Daudi, tena vikali.” #Tnn., “mtu yeyote anayekojoa ukutani.” Huu ni msemo wa Kiebrania wa kuwadharau wanaume. **25:25** *Maana yake “Mpumbavu; Mjinga.”

**25:26** *Au “usiokoe.” **25:27** *Tnn., “baraka.” **25:29** *Au “kutafuta nafsi yako.” #Au “nafsi yako.” **25:31** *Au “kuokoa.”

**SURA YA 25**
*a* 2Sa 16:1, 2Sa 17:27-29
*b* 1Sa 25:7
*c* 1Sa 25:10, Zb 35:12
*d* 1Sa 25:17

**Safu ya 2**
*a* Mwa 20:6
*b* Mwa 9:6
*c* 1Sa 25:18
*d* 1Sa 22:2, 1Sa 25:13
*e* 1Sa 15:28, 2Sa 7:8, 11, 1Fa 9:5
*f* 1Sa 17:45, 1Sa 18:17
*g* 1Sa 24:11, 1Fa 15:5
*h* 1Sa 13:13, 14, 1Sa 23:17, 2Sa 6:21, 2Sa 7:8, Zb 89:20
*i* Kum 32:35, 1Sa 24:15

nisiwe na hatia ya damu[a] na
nisilipize kisasi* kwa mikono
yangu mwenyewe. **34** La si-
vyo, kwa hakika kama Yeho-
va Mungu wa Israeli anavyoi-
shi aliyenizuia nisikudhuru,[b]
ikiwa hungekuja haraka ku-
kutana nami,[c] kufikia asubu-
hi hakuna mwanamume hata
mmoja* wa Nabali angekuwa
hai."[d] **35** Basi Daudi akapo-
kea vitu ambavyo Abigaili ali-
kuwa amemletea na kumwa-
mbia: "Panda uende nyumba-
ni kwako kwa amani. Tazama,
nimekusikiliza na nitatimiza
ombi lako."

**36** Baadaye Abigaili akaru-
di kwa Nabali, naye Nabali ali-
kuwa akila na kunywa kama
mfalme nyumbani mwake, na
alikuwa amechangamka sana*
na kulewa kabisa. Lakini Abi-
gaili hakumwambia jambo lo-
lote mpaka asubuhi kulipo-
pambazuka. **37** Asubuhi, di-
vai ilipokuwa imemtoka Na-
bali, mke wake akamwambia
mambo hayo. Na moyo wa Na-
bali ukawa kama wa mtu aliye-
kufa, akalala akiwa amepoo-
za kama jiwe. **38** Siku kumi
hivi baadaye, Yehova akampi-
ga Nabali, naye akafa.

**39** Daudi aliposikia kwa-
mba Nabali amekufa, akase-
ma: "Asifiwe Yehova, ambaye
amenitetea[e] baada ya kuaibi-
shwa na Nabali,[f] na amenizuia
mimi mtumishi wake nisi-
tende jambo lolote ovu,[g] na
Yehova amemwadhibu Nabali
kwa sababu ya uovu wake!"*
Kisha Daudi akawatuma wa-
jumbe kwa Abigaili akio-
mba awe mke wake. **40** Basi
watumishi wa Daudi wakafika
kwa Abigaili huko Karmeli na
kumwambia: "Daudi ametutu-
ma kwako ili tukuchukue uwe
mke wake." **41** Mara moja
akasimama na kuinama chini
kifudifudi na kusema: "Nipo
hapa mimi mtumwa wako, ili
niwe kijakazi wa kuwaosha
miguu[a] watumishi wa bwana
wangu." **42** Kisha Abigaili[b]
akasimama haraka na kupa-
nda juu ya punda wake na vija-
kazi wake watano walitembea
nyuma yake; alienda pamo-
ja na wajumbe wa Daudi, aka-
wa mke wake.

**43** Daudi alikuwa pia ame-
mwoa Ahinoamu[c] kutoka Yez-
reeli,[d] na wanawake wote wa-
wili wakawa wake zake.[e]

**44** Lakini Sauli alikuwa
amemchukua Mikali binti
yake,[f] mke wa Daudi na ku-
mpa Palti[g] mwana wa Laishi,
kutoka Galimu.

**26** Baada ya muda watu wa
Zifu[h] wakaja kwa Sauli
huko Gibea,[i] wakisema: "Dau-
di amejificha kwenye kilima
cha Hakila, ng'ambo ya Yeshi-
moni."*[j] **2** Basi Sauli akao-
ndoka na kushuka kwenda ka-
tika nyika ya Zifu akiwa na
wanaume 3,000 mashujaa wa
Israeli ili kumtafuta Daudi ka-
tika nyika ya Zifu.[k] **3** Sauli
akapiga kambi kwenye kilima
cha Hakila, kilicho ng'ambo
ya Yeshimoni, kando ya bara-
bara. Wakati huo Daudi ali-
kuwa akiishi nyikani, akapata
habari kwamba Sauli aliku-
wa amekuja nyikani kumta-
futa. **4** Basi Daudi akatuma

**25:33** *Au "nisiokoe." **25:34** *Tnn., "mtu yeyote anayekojoa ukutani." Huu ni msemo wa Kiebrania wa kuwadharau wanaume. **25:36** *Tnn., "moyo wa Nabali ulikuwa umechangamka sana." **25:39** *Tnn., "amerudisha uovu wa Nabali juu ya kichwa chake mwenyewe!"

**26:1** *Au labda, "jangwa; nyika."

SURA YA 25
*a* Kum 19:10; 1Sa 25:26
*b* 1Sa 25:24
*c* 1Sa 25:18
*d* 1Sa 25:22
*e* 1Sa 24:15; Zb 35:1
*f* 1Sa 25:10, 14
*g* 1Sa 25:34

Safu ya 2
*a* Mwa 18:3, 4; Lu 7:44
*b* 1Sa 25:3
*c* 1Sa 27:3; 2Sa 3:2; 1Nya 3:1
*d* Yos 15:20, 56
*e* 1Sa 30:5; 2Sa 5:13
*f* 1Sa 18:20
*g* 2Sa 3:14, 15

SURA YA 26
*h* Yos 15:20, 55
*i* Amu 19:14; 1Sa 10:26
*j* 1Sa 23:14; 1Sa 23:19, 24; Zb 54:Uta
*k* 1Sa 24:2

wapelelezi ili wathibitishe
kwamba kwa kweli Sauli
alikuwa amekuja. **5** Baadaye
Daudi akaenda mahali amba-
po Sauli alikuwa amepiga
kambi, na Daudi akaona ma-
hali ambapo Sauli na Abne-
ri[a] mwana wa Neri, mkuu wa
jeshi lake, walikuwa wamela-
la; Sauli alikuwa amelala nda-
ni ya kambi akiwa amezungu-
kwa na wanajeshi. **6** Kisha
Daudi akamuuliza hivi Ahime-
leki Mhiti[b] na Abishai[c] mwa-
na wa Seruya,[d] ndugu ya
Yoabu: "Ni nani atakayeshu-
ka pamoja nami kwenda kwa
Sauli kambini?" Abishai aka-
jibu: "Mimi nitashuka pamoja
nawe." **7** Basi Daudi na Abi-
shai wakaenda kwa jeshi hilo
usiku, wakamkuta Sauli ame-
lala ndani ya kambi mkuki
wake ukiwa umedungwa
ardhini karibu na kichwa cha-
ke; Abneri na wanajeshi wa-
likuwa wamelala kumzungu-
ka Sauli.

**8** Ndipo Abishai akamwa-
mbia Daudi: "Leo Mungu ame-
mtia adui yako mikononi mwa-
ko.[e] Na sasa tafadhali, acha
nimpigilie ardhini kwa mkuki
mara moja tu, wala sitafanya
hivyo mara mbili." **9** Hata hi-
vyo, Daudi akamwambia Abi-
shai: "Usimdhuru, kwa maa-
na ni nani anayeweza kuinua
mkono wake dhidi ya mtiwa-
mafuta wa Yehova[f] na asiwe
na hatia?"[g] **10** Daudi akae-
ndelea kusema: "Kwa hakika
kama Yehova anavyoishi, Ye-
hova mwenyewe atampiga,[h] au
siku yake itafika[i] naye ataku-
fa, au ataenda vitani na kuua-
wa.[j] **11** Ni jambo nisiloweza
kamwe kuwazia, kulingana na
maoni ya Yehova, kwamba nii-
nue mkono wangu dhidi ya
mtiwa-mafuta wa Yehova![a]
Sasa, tafadhali, chukua huo
mkuki ulio karibu na kichwa
chake na hilo gudulia la maji,
twende zetu." **12** Basi Daudi
akachukua mkuki na gudulia
la maji karibu na kichwa cha
Sauli, wakaenda zao. Hakuna
yeyote aliyejua wala kuwao-
na[b] wala kuamka, kwa maa-
na wote walikuwa wamelala,
kwa sababu walikuwa wame-
shikwa na usingizi mzito ku-
toka kwa Yehova. **13** Kisha
Daudi akavuka ng'ambo na ku-
simama juu ya mlima ulioku-
wa umbali fulani kutoka kwe-
nye kambi ya Sauli.

**14** Daudi akawaita kwa sau-
ti wanajeshi hao na Abne-
ri[c] mwana wa Neri, akisema:
"Abneri, unanisikia?" Abne-
ri akajibu: "Wewe ni nani una-
yemwita mfalme?" **15** Dau-
di akamwambia Abneri: "Je,
wewe si mwanamume? Na ni
nani aliye kama wewe kati-
ka Israeli? Kwa nini basi
hukumlinda bwana wako
mfalme? Kwa sababu mwana-
jeshi mmoja aliingia ka-
mbini ili kumwangamiza bwa-
na wako mfalme.[d] **16** Jambo
ulilofanya si zuri. Kwa haki-
ka kama Yehova anavyoishi,
mnastahili kufa, kwa sababu
hamkuendelea kumlinda bwa-
na wenu, mtiwa-mafuta wa Ye-
hova.[e] Sasa angalia kila maha-
li! Uko wapi mkuki wa mfalme
na gudulia la maji[f] lililokuwa
karibu na kichwa chake?"

**17** Ndipo Sauli akaitambua
sauti ya Daudi na kumuuliza:
"Je, hiyo ni sauti yako mwa-
nangu Daudi?"[g] Daudi akaji-
bu: "Ni sauti yangu, bwana
wangu mfalme." **18** Halafu
akaendelea kusema: "Bwa-
na wangu kwa nini unanifua-

SURA YA 26
a 1Sa 14:50; 1Sa 17:55; 2Sa 2:8; 2Sa 3:27
b Mwa 10:15
c 2Sa 16:9; 2Sa 18:5; 2Sa 23:18
d 2Sa 2:18; 1Nya 2:15, 16
e 1Sa 24:4; 1Sa 26:23
f 1Sa 10:1
g 1Sa 24:6; 2Sa 1:14; 1Nya 16:22; Zb 20:6
h Kum 32:35; 1Sa 24:12; 1Sa 25:38; Zb 94:1, 23
i Zb 37:12, 13
j 1Sa 31:3, 6

Safu ya 2
a Law 19:18; 1Sa 24:6; 1Nya 16:22; Zb 105:15
b 1Sa 24:4
c 1Sa 14:50; 1Sa 17:55; 2Sa 2:8; 2Sa 3:8
d 1Sa 26:8
e 1Sa 9:16, 17; 1Sa 10:1
f 1Sa 26:11
g 1Sa 24:8, 16

tia mimi mtumishi wako,[a] ni-
mefanya nini, nami nina ha-
tia ya kosa gani?[b] **19** Tafa-
dhali, bwana wangu mfalme,
yasikilize maneno yangu mimi
mtumishi wako: Ikiwa ni Ye-
hova aliyekuchochea dhidi ya-
ngu, acha akubali* toleo la-
ngu la nafaka. Lakini ikiwa ni
wanadamu wamekuchochea,[c]
wamelaaniwa mbele za Yeho-
va, kwa sababu leo wamenifu-
kuza ili nisiungane na urithi
wa Yehova,[d] wakisema, 'Ne-
nda, abudu miungu mingine!'
**20** Na sasa usiache damu ya-
ngu imwagike ardhini mbali
kutoka mbele za* Yehova, kwa
maana mfalme wa Israeli ame-
toka kwenda kutafuta kirobo-
to mmoja,[e] kama mtu anayewi-
nda kware milimani."

**21** Ndipo Sauli akasema:
"Nimetenda dhambi.[f] Rudi,
mwanangu Daudi, kwa maana
sitakudhuru tena, kwa sababu
umeona uhai wangu kuwa we-
nye* thamani[g] leo. Naam, ni-
metenda kipumbavu, nami ni-
mekosea sana." **22** Daudi
akamwambia: "Mkuki wa mfa-
lme ndio huu. Mruhusu mmo-
ja wa vijana wako aje kuuchu-
kua. **23** Yehova ndiye ataka-
yemlipa kila mtu kulingana
na uadilifu wake mwenyewe[h]
na uaminifu wake mwenyewe,
kwa kuwa leo Yehova alikutia
mikononi mwangu, lakini si-
kutaka kuinua mkono wangu
dhidi ya mtiwa-mafuta wa Ye-
hova.[i] **24** Tazama! Kama ni-
livyoona uhai wako kuwa we-
nye* thamani leo, uhai wa-
ngu na uwe wenye# thama-
ni machoni pa Yehova, na
aniokoe kutoka katika mate-
so yote."[a] **25** Sauli akamwa-
mbia Daudi: "Ubarikiwe, mwa-
nangu Daudi. Hakika utate-
nda mambo makubwa, na ha-
kika utashinda."[b] Kisha Daudi
akaenda zake, na Sauli akaru-
di kwake.[c]

**27** Hata hivyo, Daudi aka-
sema moyoni mwake:
"Siku moja mkono wa Sauli
utaniua. Jambo bora la kufa-
nya ni kukimbilia[d] nchi ya Wa-
filisti; halafu Sauli ataka-
ta tamaa ya kunitafuta kati-
ka eneo lote la Israeli,[e] nami
nitaponyoka kutoka mkono-
ni mwake." **2** Basi Daudi
akaondoka pamoja na wanau-
me 600[f] waliokuwa naye,
akavuka kwenda kwa Aki-
shi[g] mwana wa Maoki, mfal-
me wa Gathi. **3** Daudi na wa-
naume wake wakakaa na Aki-
shi huko Gathi, kila mwana-
mume na familia yake. Daudi
alikuwa na wake zake wawi-
li, Ahinoamu[h] wa Yezreeli na
Abigaili[i] Mkarmeli, mjane wa
Nabali. **4** Sauli alipoambiwa
kwamba Daudi alikuwa ame-
kimbia kwenda Gathi, aliacha
kumtafuta.[j]

**5** Ndipo Daudi akamwambia
Akishi: "Ikiwa nimepata ki-
bali machoni pako, naomba
unipe mahali katika mojawa-
po ya majiji ya mashambani,
ili niishi huko. Kwa nini mimi
mtumishi wako niishi pamoja
nawe katika jiji hili la kifal-
me?" **6** Basi Akishi akampa
Siklagi[k] siku hiyo. Ndiyo sa-
babu tangu siku hiyo Sikla-
gi limekuwa jiji la wafalme
wa Yuda.

**7** Daudi aliishi katika eneo
la mashambani la Wafilisti
kwa muda wa mwaka mmoja

**SURA YA 26**
*a* Zb 35:7
*b* 1Sa 24:9, 11
*c* 1Sa 24:9
*d* Kut 19:5; Kum 26:18
*e* 1Sa 24:14
*f* 1Sa 24:17
*g* 1Sa 24:10; 1Sa 26:11
*h* Zb 7:8; Zb 18:20
*i* 1Sa 24:6; 1Sa 26:9

**Safu ya 2**
*a* Zb 34:19
*b* 1Sa 24:19
*c* 1Sa 24:22; 1Sa 27:4

**SURA YA 27**
*d* 1Sa 19:18; 1Sa 22:1, 5
*e* 1Sa 18:29; 1Sa 23:23
*f* 1Sa 25:13; 1Sa 30:9
*g* 1Sa 21:10, 14; 1Sa 27:12
*h* 1Sa 25:43
*i* 1Sa 25:39, 42
*j* 1Sa 23:14; 1Sa 26:25
*k* Yos 19:1, 5; 1Sa 30:1; 2Sa 1:1; 1Nya 12:1, 20

**26:19** *Tnn., "anuse." **26:20** *Au "kutoka kwenye uwepo wa." **26:21** *Au "umeona nafsi yangu kuwa yenye." **26:24** *Au "nafsi yako kuwa yenye." #Au "nafsi yangu na iwe yenye."

na miezi minne.[a] **8** Daudi ali-
kuwa akipanda pamoja na wa-
naume wake kuwavamia Wage-
shuri,[b] Wagirzi, na Waamale-
ki,[c] kwa maana walikuwa wa-
kikaa katika nchi iliyoanzia
Telamu mpaka Shuri[d] na ku-
shuka mpaka nchi ya Mis-
ri. **9** Daudi alipokuwa akii-
shambulia nchi, hakumwacha
hai mwanamume wala mwa-
namke yeyote,[e] bali alichukua
kondoo, ng'ombe, punda, nga-
mia, na mavazi, kisha aliru-
di kwa Akishi. **10** Na Akishi
alipokuwa akimuuliza: "Uliva-
mia wapi leo?" Daudi alimjibu:
"Upande wa kusini wa* Yuda"[f]
au "Upande wa kusini wa Wa-
yerahmeeli"[g] au "Upande wa
kusini wa Wakeni."[h] **11** Daudi
hakumwacha hai mwanamume
au mwanamke yeyote ili wasi-
letwe Gathi, kwa kuwa alise-
ma: "Wasije wakawaambia ha-
bari zetu wakisema, 'Hivi ndi-
vyo Daudi alivyofanya.'" (Ali-
zoea kufanya hivyo muda wote
alioishi katika eneo la masha-
mbani la Wafilisti.) **12** Kwa
hiyo Akishi akamwamini Dau-
di akisema moyoni mwake:
"Bila shaka ananuka miongo-
ni mwa watu wake wa Israe-
li, kwa hiyo atakuwa mtumishi
wangu sikuzote."

**28** Siku hizo Wafilisti wa-
likusanya majeshi yao
kwenda kupigana vita na Wa-
israeli.[i] Basi Akishi akamwa-
mbia Daudi: "Bila shaka una-
jua kwamba wewe na wa-
naume wako mtaenda pamo-
ja nami vitani."[j] **2** Kwa hiyo
Daudi akamwambia Akishi:
"Kwa hakika unajua jambo
ambalo mimi mtumishi wako
nitafanya." Akishi akamwa-
mbia Daudi: "Ndiyo sababu ni-
takuweka kuwa mlinzi wangu
wa kudumu."*[a]

**3** Wakati huo Samweli ali-
kuwa amekufa, na Waisrae-
li wote walikuwa wamemwo-
mbolezea na kumzika katika
jiji lake mwenyewe la Rama.[b]
Naye Sauli alikuwa amewao-
ndoa nchini watu wanaowa-
siliana na roho na pia waba-
shiri.[c]

**4** Wafilisti wakakusanyika
na kwenda kupiga kambi Shu-
nemu.[d] Basi Sauli akawakusa-
nya Waisraeli wote, nao waka-
piga kambi Gilboa.[e] **5** Sau-
li alipoona kambi ya Wafili-
sti, akaogopa, na moyo wake
ukatetemeka sana.[f] **6** Inga-
wa Sauli alikuwa akimwomba
Yehova ushauri,[g] Yehova ha-
kumjibu kamwe, iwe ni kati-
ka ndoto au kwa Urimu[h] au
kupitia manabii. **7** Hatima-
ye Sauli akawaambia watumi-
shi wake: "Nitafutieni mwa-
namke anayewasiliana na
roho,[i] nitaenda kwake ku-
mwomba ushauri." Watumi-
shi wake wakamwambia: "Ta-
zama! Kuna mwanamke ana-
yewasiliana na roho kule En-
dori."[j]

**8** Kwa hiyo Sauli akaficha
sura yake, akavaa mavazi me-
ngine na kwenda kwa mwana-
mke huyo usiku akiwa na wa-
naume wake wawili. Akasema:
"Tafadhali, nifanyie uaguzi*
kwa kuwasiliana na roho,[k] ni-
pandishie yule nitakayekuta-
jia." **9** Hata hivyo, mwana-
mke huyo akamwambia: "Una-
jua vizuri mambo ambayo
Sauli alifanya, jinsi alivyo-
waondoa nchini watu wanao-

SURA YA 27
a 1Sa 29:3
b Yos 13:1, 2
c Mwa 36:12, Kut 17:8, 14, Hes 13:29, 1Sa 15:2, 2Sa 1:1
d Mwa 25:17, 18, Kut 15:22, 1Sa 15:7
e Kum 25:19, 1Sa 15:3
f Yos 15:1, 2
g 1Nya 2:9
h Hes 24:21, 1Sa 15:6

SURA YA 28
i 1Sa 14:52
j 1Sa 27:12, 1Sa 29:3

Safu ya 2
a 1Sa 29:2
b 1Sa 25:1
c Kut 22:18, Law 19:31, Law 20:6, 27, Kum 18:10, 11, Ufu 21:8
d Yos 19:17, 18, 2Fa 4:8
e 1Sa 31:1, 2Sa 1:21, 2Sa 21:12
f 1Sa 28:20
g 1Sa 14:37
h Kut 28:30, Hes 27:21
i Kut 22:18, Law 19:31, Law 20:6, 1Sa 15:23, 1Sa 28:3
j Yos 17:11
k Kum 18:10, 11, 1Nya 10:13

**27:10** *Au "Dhidi ya Negebu ya."

**28:2** *Tnn., "kuwa mlinzi wa kichwa changu siku zote." **28:8** *Au "nibashirie."

wasiliana na roho na pia wa-
bashiri.[a] Kwa nini basi una-
jaribu kunitega ili niuawe?"[b]
**10** Ndipo Sauli akamwapia
kwa jina la Yehova, akise-
ma: "Kwa hakika kama Yehova
anavyoishi, hutakuwa na ha-
tia yoyote kuhusu jambo hili!"
**11** Basi mwanamke huyo
akamuuliza: "Nikupandishie
nani?" Akajibu: "Nipandishie
Samweli." **12** Mwanamke
huyo alipomwona "Samwe-
li,"*[c] akapiga kelele kwa sauti
yake yote na kumwambia Sau-
li: "Kwa nini ulinidanganya?
Wewe ni Sauli!" **13** Mfalme
akamwambia: "Usiogope, laki-
ni unaona nini?" Mwanamke
huyo akamjibu Sauli: "Ninao-
na mtu fulani kama mungu
akipanda kutoka duniani."
**14** Mara moja Sauli akamuuli-
za mwanamke huyo: "Yukoje?"
akamwambia: "Ni mwanamu-
me mzee anayepanda, amevaa
joho lisilo na mikono."[d] Ndi-
po Sauli akatambua kwamba
ni "Samweli," naye akainama
chini kifudifudi na kusujudu.

**15** Kisha "Samweli" aka-
muuliza Sauli: "Kwa nini ume-
nisumbua kwa kufanya nipa-
ndishwe?" Sauli akamjibu:
"Niko katika taabu kubwa. Wa-
filisti wanapigana nami, na
Mungu ameniacha, hanijibu
tena, iwe ni kupitia manabii
au katika ndoto;[e] ndiyo saba-
bu nimekuita uniambie nina-
lopaswa kufanya."[f]

**16** "Samweli" akamuuliza:
"Kwa nini unaniomba ushau-
ri wakati ambapo Yehova ame-
kuacha[g] na kuwa adui yako?
**17** Yehova atajifanyia mwe-
nyewe yale aliyotabiri kupitia
mimi: Yehova ataurarua ufal-
me kutoka mikononi mwako
na kumpa mwenzako, Daudi.[a]
**18** Kwa sababu hukuitii sauti
ya Yehova, nawe hukutekeleza
hasira yake kali dhidi ya Waa-
maleki,[b] ndiyo sababu Yehova
anakutendea mambo haya leo.
**19** Pia, Yehova atakutia wewe
pamoja na Waisraeli mikono-
ni mwa Wafilisti,[c] na kesho
wewe[d] na wana wako[e] mtaku-
wa pamoja nami. Yehova atali-
tia pia jeshi la Israeli mikono-
ni mwa Wafilisti."[f]

**20** Papo hapo Sauli akaa-
nguka chini akiwa amenyooka
mwili mzima naye akaogopa
sana kwa sababu ya maneno
ya "Samweli." Nguvu zikamwi-
shia, kwa sababu hakuwa ame-
kula chakula mchana wote na
usiku kucha. **21** Mwanamke
huyo alipomkaribia Sauli na
kuona kwamba ana wasiwasi
mwingi, akamwambia: "Mimi
kijakazi wako nimetii jambo
ulilosema, na nimehatarisha
uhai wangu*[g] kwa kufanya uli-
loniambia nifanye. **22** Sasa,
tafadhali, sikiliza maneno ni-
nayotaka kukwambia mimi
mtumishi wako. Acha ni-
kuandalie kipande cha mka-
te, ule ili upate nguvu za kue-
ndelea na safari." **23** Lakini
akakataa na kusema: "Sita-
kula." Hata hivyo, watumishi
wake na pia mwanamke
huyo wakaendelea kumsihi
ale. Mwishowe akawasikiliza,
akainuka kutoka ardhini na
kuketi kitandani. **24** Mwana-
mke huyo alikuwa na ndama
aliyenona nyumbani mwake,
basi akamchinja* haraka, aka-
chukua unga, akaukanda na
kuoka mikate isiyo na chachu.

---

**28:12** * Au "mtu aliyeonekana kama Sa-
mweli."

**28:21** * Au "nimetia nafsi yangu mikono-
ni mwangu." **28:24** * Au "akamtoa dha-
bihu."

---

**SURA YA 28**

*a* 1Sa 28:3
*b* Kut 22:18, Law 20:27
*c* 1Sa 28:3
*d* 1Sa 15:27
*e* 1Sa 28:6
*f* Law 19:31
*g* 1Sa 15:23, 1Sa 16:14

**Safu ya 2**

*a* 1Sa 13:14, 1Sa 15:28, 1Sa 16:13, 1Sa 24:20
*b* 1Sa 15:9, 1Nya 10:13
*c* 1Sa 28:1, 1Sa 31:1
*d* 1Sa 31:5
*e* 1Sa 31:2, 2Sa 2:8
*f* 1Sa 31:7
*g* Law 20:27

25 Akamwandalia Sauli na
watumishi wake, nao wakala.
Kisha wakaondoka na kwenda
zao usiku huo.[a]

29 Wafilisti[b] walikusanya
majeshi yao yote kule
Afeki Waisraeli walipoku-
wa wakipiga kambi karibu
na chemchemi huko Yezree-
li.[c] 2 Na watawala wa Wafi-
listi walikuwa wakipita wa-
kiwa na vikosi vyao vya ma-
mia na maelfu, naye Daudi
na wanaume wake walikuwa
wakiwafuata nyuma wakiwa
na Akishi.[d] 3 Lakini wakuu
wa Wafilisti wakauliza: "Wae-
brania hawa wamekuja kufa-
nya nini?" Akishi akawajibu
hivi wakuu wa Wafilisti: "Huyu
ni Daudi, mtumishi wa Mfalme
Sauli wa Israeli, naye amei-
shi pamoja nami kwa mwaka
mmoja au zaidi.[e] Tangu siku
aliyokimbilia kwangu mpaka
leo sijampata na kosa lolo-
te." 4 Lakini wakuu wa Wa-
filisti wakamkasirikia vikali
Akishi na kumwambia: "Mru-
dishe mtu huyu.[f] Acha aru-
di mahali ulipompa. Usimru-
husu ashuke kwenda pamo-
ja nasi vitani, asije akatugeu-
ka na kutushambulia wakati
wa vita.[g] Kuna njia gani bora
ya mtu huyu kupata kibali cha
bwana wake isipokuwa ku-
mpelekea vichwa vya wanau-
me wetu? 5 Je, huyu si Dau-
di waliyeimba kumhusu wali-
pocheza dansi, wakisema:

'Sauli ameua maelfu yake,
Na Daudi makumi yake ya
maelfu'?"[h]

6 Basi Akishi[i] akamwita
Daudi na kumwambia: "Kwa
hakika kama Yehova anavyoi-
shi, wewe ni mnyoofu, nami
ningependa uende vitani pa-
moja na jeshi langu,[a] kwa sa-
babu tangu siku uliyokuja
kwangu mpaka leo sijakupata
na kosa lolote.[b] Lakini wata-
wala hawakuamini.[c] 7 Hivyo
rudi kwa amani, na usifanye
jambo lolote ambalo halita-
wapendeza watawala wa Wa-
filisti." 8 Lakini Daudi aka-
muuliza Akishi: "Kwa nini?
Nimefanya nini? Ni kosa
gani ambalo umenipata nalo
mimi mtumishi wako tangu
siku niliyokuja kwako mpaka
leo? Kwa nini nisiende pamo-
ja nawe kupigana na maadui
wako, bwana wangu mfalme?"
9 Akishi akamjibu hivi Daudi:
"Kwa maoni yangu, umekuwa
mwema kama malaika wa Mu-
ngu.[d] Lakini wakuu wa Wafi-
listi wamesema, 'Usimruhusu
apande pamoja nasi kwenda
vitani.' 10 Sasa amka asubu-
hi na mapema pamoja na wa-
tumishi wa bwana wako walio-
kuja nawe; amkeni na kuondo-
ka asubuhi na mapema mara
tu kutakapopambazuka."

11 Basi Daudi na wanaume
wake wakaamka asubuhi na
mapema ili warudi katika nchi
ya Wafilisti, nao Wafilisti wa-
kapanda kwenda Yezreeli.[e]

30 Daudi na wanaume
wake walipofika Siklagi[f]
siku ya tatu, Waamaleki[g] wa-
likuwa wamevamia upande wa
kusini* na pia Siklagi, nao wa-
likuwa wameshambulia Sikla-
gi na kuliteketeza kwa moto.
2 Walikuwa wamewateka wa-
nawake[h] na watu wote walio-
kuwa humo, kuanzia mdo-
go zaidi mpaka mkubwa zai-
di. Hawakumuua yeyote, laki-
ni waliwachukua na kwenda
zao. 3 Daudi na wanaume

30:1 * Au "Negebu."

SURA YA 28
a 1Sa 28:8

SURA YA 29
b 1Sa 28:1
c Yos 19:17, 18; 1Sa 29:11
d 1Sa 28:2
e 1Sa 27:7, 12
f 1Nya 12:19
g 1Sa 14:21
h 1Sa 18:7; 1Sa 21:11
i 1Sa 21:10; 1Sa 27:2

Safu ya 2
a 1Sa 28:2
b 1Sa 27:11, 12
c 1Sa 29:3, 9
d 1Sa 27:12
e Yos 19:17, 18; 1Sa 29:1

SURA YA 30
f Yos 15:21, 31; 1Sa 27:5, 6
g Mwa 36:12; Kut 17:14; 1Sa 15:2; 1Sa 27:8
h 1Sa 27:3

wake walipofika jijini, walikuta jiji lote limeteketezwa, na wake zao na wana wao na mabinti wao walikuwa wamechukuliwa mateka. **4** Basi Daudi na wanaume waliokuwa pamoja naye wakaanza kulia kwa sauti kubwa mpaka wakakosa nguvu za kuendelea kulia. **5** Wake wawili wa Daudi walikuwa pia wametekwa, Ahinoamu wa Yezreeli na Abigaili mjane wa Nabali Mkarmeli.[a] **6** Daudi alifadhaika sana, kwa sababu wanaume wake walitaka kumpiga mawe, kwa maana wanaume wote walikuwa na uchungu mwingi sana kwa kuwapoteza wana na mabinti wao. Lakini Daudi akajitia nguvu kwa msaada wa Yehova Mungu wake.[b]

**7** Kisha Daudi akamwambia kuhani Abiathari,[c] mwana wa Ahimeleki: “Tafadhali ilete ile efodi hapa.”[d] Kwa hiyo Abiathari akamletea Daudi hiyo efodi. **8** Daudi akamuuliza Yehova:[e] “Je, nilifuatie kundi hili la wavamizi? Je, nitawafikia?” Ndipo Akamwambia: “Wafuatie, kwa maana hakika utawafikia, nawe utawaokoa waliotekwa.”[f]

**9** Mara moja Daudi akaondoka na wanaume 600[g] waliokuwa pamoja naye, wakaenda mpaka kwenye Korongo* la Besori, na wanaume kadhaa wakabaki hapo. **10** Daudi akaendelea kuwafuatia akiwa na wanaume 400, lakini wanaume 200 waliokuwa wamechoka sana wasiweze kuvuka Korongo la Besori wakabaki hapo.[h]

**11** Wanaume hao wakamkuta mwanamume fulani Mmisri mbugani na kumpeleka kwa Daudi. Wakampa chakula na maji ya kunywa, **12** na pia kipande cha keki ya tini zilizoshinikizwa na keki mbili za zabibu kavu. Baada ya kula, akapata nguvu,* kwa sababu hakuwa amekula chakula chochote wala kunywa maji kwa siku tatu, mchana na usiku. **13** Sasa Daudi akamuuliza: “Wewe ni mtumishi wa nani, na unatoka wapi?” akajibu: “Mimi ni mtumishi Mmisri, mtumwa wa Mwamaleki fulani, lakini bwana wangu aliniacha kwa sababu nilishikwa na ugonjwa siku tatu zilizopita. **14** Tulivamia upande wa kusini wa* Wakerethi[a] na eneo la Yuda na upande wa kusini wa* Kalebu,[b] nasi tukateketeza Siklagi kwa moto.” **15** Daudi akamuuliza: “Je, utaniongoza chini kwenye kundi hilo la wavamizi?” Akajibu: “Ukiniapia mbele za Mungu kwamba hutaniua wala kunitia mikononi mwa bwana wangu, nitakuongoza chini kwenye kundi hilo la wavamizi.”

**16** Basi akamwongoza chini mahali walipokuwa wameenea kotekote, wakila na kunywa na kusherehekea kwa sababu ya nyara nyingi sana walizokuwa wamechukua kutoka katika nchi ya Wafilisti na nchi ya Yuda. **17** Kisha Daudi akawaua kuanzia asubuhi kabla ya mapambazuko mpaka jioni siku iliyofuata; hakuna mtu yeyote aliyeponyoka[c] isipokuwa wanaume 400 waliopanda ngamia na kukimbia. **18** Daudi akapata vitu vyote ambavyo Waamaleki walikuwa wamechukua,[d] naye

**SURA YA 30**
*a* 1Sa 25:42; 1Sa 25:43
*b* Zb 18:6; Zb 31:1, 9; Zb 34:19; Zb 143:5
*c* 1Sa 22:20; 1Fa 2:26
*d* 1Sa 23:9
*e* Hes 27:21; Amu 20:28; 1Sa 23:2, 11; 1Sa 28:6
*f* 1Sa 30:18; Zb 34:19
*g* 1Sa 23:13; 1Sa 27:2
*h* 1Sa 30:21

**Safu ya 2**
*a* 2Sa 8:18; 1Fa 1:38; 1Nya 18:17; Eze 25:16; Sef 2:5
*b* Yos 14:13
*c* Kut 17:14
*d* 1Sa 30:3

**30:9** *Angalia Kamusi, uku. 2012.
**30:12** *Tnn., “roho yake ikamrudia.”
**30:14** *Au “Negebu ya.”

akawaokoa wake zake wawili. **19** Hawakukosa kitu chochote kilichokuwa chao, kuanzia kidogo zaidi mpaka kikubwa zaidi. Waliwapata wana na mabinti wao na kuchukua nyara;[a] Daudi alipata kila kitu walichochukua. **20** Basi Daudi akachukua makundi yote ya kondoo na ng’ombe, nao wakawatanguliza wanyama hao mbele ya mifugo yao wenyewe. Wakasema: “Hizi ni nyara za Daudi.”

**21** Kisha Daudi akafika kwa wale wanaume 200 waliobaki kwenye Korongo la Besori[b] kwa sababu walikuwa wamechoka sana wasiweze kwenda naye, nao wakaja kumpokea Daudi na watu waliokuwa pamoja naye. Daudi alipofika karibu na wanaume hao, akawajulia hali. **22** Hata hivyo, kila mtu mbaya na asiyefaa kitu kati ya watu walioenda na Daudi akasema: “Kwa kuwa hawakwenda pamoja nasi, hatutawapa nyara yoyote tuliyochukua, lakini kila mmoja wao anaweza kumchukua mke wake na wanawe na kwenda zake.” **23** Hata hivyo, Daudi akasema: “Msifanye hivyo ndugu zangu kuhusiana na vitu ambavyo Yehova ametupatia. Alitulinda na kulitia mikononi mwetu kundi la wavamizi lililokuja kutuvamia.[c] **24** Ni nani atakayekubaliana nanyi katika jambo hili? Fungu la yule aliyeshuka kwenda vitani litakuwa sawa na fungu la yule aliyeketi kando ya mizigo.[d] Wote watapata fungu lilelile.”[e] **25** Na kuanzia siku hiyo na kuendelea, akalifanya jambo hilo kuwa sheria na amri katika Israeli mpaka leo hii.

**26** Daudi aliporudi Siklagi, aliwapelekea wazee wa Yuda waliokuwa rafiki zake baadhi ya nyara hizo, akisema: “Hii ni zawadi* yenu kutoka katika nyara za maadui wa Yehova.” **27** Alizipeleka kwa wale waliokuwa Betheli,[a] kwa wale waliokuwa Ramothi la Negebu,* kwa wale waliokuwa Yatiri,[b] **28** kwa wale waliokuwa Aroeri, kwa wale waliokuwa Sifmothi, kwa wale waliokuwa Eshtemoa,[c] **29** kwa wale waliokuwa Rakali, kwa wale waliokuwa katika majiji ya Wayerahmeeli,[d] kwa wale waliokuwa katika majiji ya Wakeni,[e] **30** kwa wale waliokuwa Horma,[f] kwa wale waliokuwa Borashani, kwa wale waliokuwa Athaki, **31** kwa wale waliokuwa Hebroni,[g] na sehemu zote ambazo Daudi na wanaume wake walitembelea kwa ukawaida.

# 31

Sasa Wafilisti walikuwa wakipigana na Waisraeli.[h] Na wanaume wa Israeli wakawakimbia Wafilisti, na wengi wakauawa kwenye Mlima Gilboa.[i] **2** Wafilisti wakamkaribia sana Sauli na wanawe, nao wakamuua Yonathani,[j] Abinadabu, na Malki-shua, wana wa Sauli.[k] **3** Vita vikawa vikali sana dhidi ya Sauli, na wapiga mishale wakampata na kumjeruhi vibaya.[l] **4** Ndipo Sauli akamwambia mtu aliyembebea silaha: “Chomoa upanga wako unichome nao, ili watu hawa wasiotahiriwa[m] wasije kunichoma kwa upanga na kunitendea kikatili.”* Lakini mtu huyo aliyembebea silaha hakutaka kufanya hivyo, kwa sa-

30:26 * Tnn., “baraka.” 30:27 * Tnn., “la kusini.” 31:4 * Au “na kunitesa.”

**SURA YA 30**
a 1Sa 30:8; Zb 34:19
b 1Sa 30:10
c 1Sa 30:8
d 1Sa 30:10
e Hes 31:27; Yos 22:8; Zb 68:12

**Safu ya 2**
a Yos 19:4, 8
b Yos 15:20, 48; Yos 21:8, 14
c Yos 15:20, 50; Yos 21:8, 14
d 1Sa 27:10; 1Nya 2:9
e Amu 1:16; 1Sa 15:6
f Hes 21:3; Yos 19:1, 4; Amu 1:17
g Yos 14:13; 2Sa 2:1

**SURA YA 31**
h 1Sa 14:52; 1Sa 29:1
i 1Sa 28:4; 2Sa 1:21; 1Nya 10:1-5
j 1Sa 13:2
k 1Nya 8:33
l 2Sa 1:4, 6
m 1Sa 17:26; 2Sa 1:20

babu aliogopa sana. Basi Sau-
li akachukua upanga na kuua-
ngukia.[a] **5** Mtu aliyembebea
silaha alipoona kwamba Sauli
amekufa,[b] yeye pia akauangu-
kia upanga wake mwenyewe,
akafa pamoja naye. **6** Basi
Sauli, wanawe watatu, mtu ali-
yembebea silaha, na wanau-
me wake wote wakafa pamoja
siku hiyo.[c] **7** Watu wa Israeli
waliokuwa katika eneo la bo-
ndeni na katika eneo la Yorda-
ni walipoona kwamba wanau-
me wa Israeli wamekimbia na
kwamba Sauli na wanawe wa-
mekufa, wakaanza kuyaacha
majiji na kukimbia;[d] kisha Wa-
filisti wakaja na kukaa humo.

**8** Siku iliyofuata, Wafilisti
walipokuja kuwavua walioua-
wa vitu walivyokuwa na-
vyo, walimkuta Sauli na wa-
nawe watatu wakiwa wamea-
nguka kwenye Mlima Gilboa.[e]
**9** Basi wakamkata kichwa na
kumvua silaha zake na kutu-
ma ujumbe kotekote kati-
ka nchi ya Wafilisti ili haba-
ri[a] zienezwe katika nyumba
za* sanamu zao[b] na miongoni
mwa watu. **10** Kisha waka-
weka silaha zake katika nyu-
mba ya sanamu za Ashtore-
thi na kuitundika maiti yake
kwenye ukuta wa Beth-shani.[c]
**11** Wakaaji wa Yabeshi-gi-
leadi[d] waliposikia mambo
ambayo Wafilisti walikuwa
wamemtendea Sauli, **12** ma-
shujaa wote wakaondoka na
kusafiri usiku kucha, wakao-
ndoa maiti za Sauli na wana-
we kutoka kwenye ukuta wa
Beth-shani. Wakarudi Yabe-
shi na kuzichoma moto huko.
**13** Kisha wakachukua mifupa
yao[e] na kuizika chini ya mti
wa mwesheli huko Yabeshi,[f]
nao wakafunga kwa siku saba.

**SURA YA 31**
*a* 1Nya 10:4
*b* 1Sa 26:10; 1Nya 10:13
*c* 1Sa 28:19; 1Nya 10:6, 7
*d* 1Sa 13:6
*e* 1Sa 28:4; 1Sa 31:1; 2Sa 1:6; 1Nya 10:8-12

**Safu ya 2**
*a* 2Sa 1:20
*b* Amu 16:23
*c* Yos 17:11; Amu 1:27
*d* 1Sa 11:1, 9-11
*e* 2Sa 21:12
*f* 2Sa 2:4, 5

**31:9** * Au “mahekalu ya.”

KITABU CHA PILI CHA

# SAMWELI

YALIYOMO

SURA YA 1

**1** Baada ya kifo cha Sauli, Daudi aliporudi baada ya kuwashinda* Waamaleki, alikaa Siklagi[a] kwa siku mbili.
**2** Siku ya tatu, mtu fulani alikuja kutoka katika kambi ya Sauli akiwa amevaa nguo zilizoraruka, na akiwa na mavumbi kichwani. Alipomkaribia Daudi, alijiangusha chini na kumwinamia.
**3** Daudi akamuuliza: “Umetoka wapi?” Akajibu: “Nimetoroka katika kambi ya Israeli.”

*a* 1Sa 27:5, 6

1:1 * Au “kuwaua.”

**4** Daudi akamuuliza: “Ni nini
kilichotokea? Tafadhali nia-
mbie.” Akamwambia: “Watu
wamekimbia kutoka vitani na
wengi wameanguka na kufa.
Hata Sauli na Yonathani
mwanawe wamekufa.”[a] **5** Ki-
sha Daudi akamuuliza hivi ki-
jana huyo aliyemletea haba-
ri: “Unajuaje kwamba Sauli
na Yonathani mwanawe wa-
mekufa?” **6** Kijana huyo aka-
jibu: “Nilifika kwenye Mlima
Gilboa[b] bila kutazamia, nika-
mwona Sauli akiwa ameege-
mea mkuki wake, na magari
ya vita na wapanda farasi wa-
likuwa wamemfikia.[c] **7** Ali-
pogeuka na kuniona, alinii-
ta, nami nikasema, ‘Naam!’
**8** Akaniuliza, ‘Wewe ni nani?’
nikajibu, ‘Mimi ni Mwamale-
ki.’[d] **9** Kisha akasema, ‘Ta-
fadhali, nikaribie uniue, kwa
maana nina maumivu maka-
li sana, lakini bado niko hai.’
**10** Basi nikamkaribia na ku-
muua,[e] kwa maana nilijua
kwamba hangeendelea kuishi
baada ya kuanguka chini aki-
wa amejeruhiwa. Kisha nika-
chukua taji lililokuwa kichwa-
ni mwake na kikuku kilichoku-
wa mkononi mwake, nami ni-
mevileta hapa kwako bwana
wangu.”

**11** Ndipo Daudi akashika
mavazi yake na kuyararua, na
watu wote waliokuwa pamoja
naye wakafanya vivyo hivyo.
**12** Nao wakaomboleza na ku-
lia na kufunga[f] mpaka jioni
kwa ajili ya Sauli, kwa ajili ya
Yonathani mwanawe, kwa aji-
li ya watu wa Yehova, kwa aji-
li ya nyumba ya Israeli,[g] kwa
sababu walikuwa wameuawa
kwa upanga.

**13** Daudi akamuuliza hivi
kijana aliyemletea habari:
“Unatoka wapi?” Akajibu:
“Mimi ni mwana wa mkaa-
ji mgeni, Mwamaleki.” **14** Ki-
sha Daudi akamuuliza: “Kwa
nini hukuogopa kuinua mko-
no wako kumuua mtiwa-
mafuta wa Yehova?”[a] **15** Ndi-
po Daudi akamwita kija-
na mmoja na kumwambia:
“Njoo umuue.” Basi akampiga
na kumuua.[b] **16** Daudi aka-
mwambia: “Damu yako na iwe
juu ya kichwa chako mwenye-
we, kwa sababu kinywa cha-
ko mwenyewe kilitoa ushahidi
dhidi yako, uliposema, ‘Mimi
mwenyewe nilimuua mtiwa-
mafuta wa Yehova.’”[c]

**17** Kisha Daudi akaimba
wimbo huu wa maombolezo
kwa ajili ya Sauli na Yonatha-
ni mwanawe[d] **18** na kusema
kwamba watu wa Yuda wafu-
ndishwe wimbo wa maombo-
lezo unaoitwa “Upinde,” ulioa-
ndikwa katika kitabu cha Ya-
shari:[e]

**19** “Ee Israeli, uzuri umeua-
wa kwenye vilima
vyako.[f]
Jinsi walivyoanguka wa-
naume wenye nguvu!
**20** Msiseme jambo hilo kule
Gathi;[g]
Msilitangaze katika bara-
bara za Ashkeloni,
Mabinti wa Wafilisti wasije
wakashangilia,
Mabinti wa watu wasio-
tahiriwa wasije wakafu-
rahi.
**21** Enyi milima ya Gilboa,[h]
Msipate umande wowote
wala mvua yoyote,
Wala mashamba yana-
yozaa michango mitaka-
tifu,[i]

SURA YA 1
*a* 1Sa 31:1, 6; 1Nya 10:4, 6
*b* 1Sa 28:4; 1Nya 10:1
*c* 1Sa 31:3; 1Nya 10:3
*d* Kut 17:16; Kum 25:19; 1Sa 15:20; 1Sa 30:1
*e* 1Sa 31:4
*f* 1Sa 31:11, 13
*g* 1Sa 31:1

Safu ya 2
*a* Hes 12:8; 1Sa 24:6; 1Sa 26:9; 1Sa 31:4
*b* 2Sa 4:10
*c* 2Sa 1:6, 10
*d* 1Sa 31:6
*e* Yos 10:13
*f* 1Sa 31:8
*g* 1Sa 31:9
*h* 1Sa 31:1; 1Nya 10:1
*i* Law 27:16

Kwa sababu ngao ya wenye
nguvu ilichafuliwa huko,
Sasa ngao ya Sauli haijati-
wa mafuta.
22 Kutoka kwenye damu ya
waliouawa, kutoka kwe-
nye mafuta ya wenye
nguvu,
Upinde wa Yonathani hau-
kurudi nyuma,[a]
Na upanga wa Sauli hau-
kurudi bila mafanikio.[b]
23 Sauli na Yonathani,[c] watu
waliopendwa na kutha-
miniwa* walipokuwa hai,
Na katika kifo hawakute-
nganishwa.[d]
Walikuwa wepesi kuliko
tai,[e]
Walikuwa wenye nguvu ku-
liko simba.[f]
24 Enyi mabinti wa Israeli,
mlilieni Sauli,
Aliyewavisha nguo nyeku-
ndu na mapambo,
Aliyetia mapambo ya dha-
habu kwenye nguo zenu.
25 Jinsi wenye nguvu wali-
vyoanguka vitani!
Yonathani amelala akiwa
ameuawa juu ya vilima
vyenu![g]
26 Nimehuzunika kwa ajili
yako, ndugu yangu Yona-
thani;
Nilikupenda sana.[h]
Upendo wako kwangu uli-
kuwa mzuri sana kuliko
upendo wa wanawake.[i]
27 Jinsi wenye nguvu wali-
vyoanguka
Na silaha za vita kua-
ngamia!"

2 Baadaye Daudi akamuuli-
za hivi Yehova:[j] "Je, nipa-
nde kwenda katika mojawa-
po ya majiji ya Yuda?" Yehova
akamwambia: "Panda uende."
Kisha Daudi akamuuliza: "Nie-
nde wapi?" Akajibu: "Hebro-
ni."[a] 2 Basi Daudi akapanda
kwenda huko na wake zake
wawili, Ahinoamu[b] wa Yezree-
li na Abigaili[c] mjane wa Naba-
li Mkarmeli. 3 Daudi akawa-
chukua pia wanaume walio-
kuwa pamoja naye,[d] kila
mmoja na familia yake, nao
wakakaa katika majiji yana-
yozunguka Hebroni. 4 Kisha
wanaume wa Yuda wakaja, na
huko wakamtia mafuta Daudi
awe mfalme juu ya nyumba ya
Yuda.[e]

Wakamwambia Daudi: "Watu
wa Yabesh-gileadi ndio walio-
mzika Sauli." 5 Basi Dau-
di akawatuma wajumbe kwa
watu wa Yabesh-gileadi na ku-
waambia: "Yehova na awabari-
ki, kwa sababu mlimtendea
bwana wenu, Sauli, kwa upe-
ndo mshikamanifu kwa kumzi-
ka.[f] 6 Yehova na awatendee
kwa upendo mshikamanifu na
uaminifu. Mimi pia nitawate-
ndea fadhili kwa sababu mme-
fanya jambo hili.[g] 7 Sasa mi-
kono yenu na iwe na nguvu,
nanyi muwe jasiri kwa saba-
bu bwana wenu Sauli ameku-
fa, na nyumba ya Yuda ime-
nitia mafuta niwe mfalme
juu yao."

8 Lakini Abneri[h] mwana wa
Neri mkuu wa jeshi la Sau-
li, alikuwa amemchukua Ish-
boshethi,[i] mwana wa Sauli,
akamvusha mpaka Maha-
naimu[j] 9 na kumfanya kuwa
mfalme wa Gileadi,[k] wa Waa-
shuri, Yezreeli,[l] Efraimu,[m] Be-
njamini, na juu ya Waisraeli
wote. 10 Ish-boshethi, mwa-
na wa Sauli, alikuwa na umri
wa miaka 40 alipokuwa mfal-
me wa Israeli, naye alitawa-

1:23 * Au "kupendeza."

SURA YA 1
a 1Sa 18:4; 1Sa 20:20
b 1Sa 14:47
c 1Sa 18:1
d 1Sa 31:6; 1Nya 10:6
e Ayu 9:26
f Met 30:30
g 1Sa 31:8
h 1Sa 18:1, 3
i 1Sa 19:2; 1Sa 20:17, 41; 1Sa 23:16-18; Met 17:17; Met 18:24

SURA YA 2
j Hes 27:21; 1Sa 28:6

Safu ya 2
a Mwa 23:2; Hes 13:22; Yos 14:14; Yos 20:7; 2Sa 5:1; 1Fa 2:11
b 1Sa 25:43
c 1Sa 25:42; 1Sa 30:5
d 1Sa 22:1, 2; 1Sa 27:2; 1Nya 12:1
e Mwa 49:10; 1Sa 15:24, 28; 1Sa 16:13; 2Sa 5:4, 5; 1Nya 11:3
f 1Sa 31:11-13
g 2Sa 9:7; 2Sa 10:2
h 1Sa 14:50; 1Sa 17:55; 1Sa 26:5; 2Sa 4:1; 1Fa 2:5
i 2Sa 4:5-8; 2Sa 4:12
j Mwa 32:1, 2; Yos 13:29, 30
k Yos 13:8, 11
l Yos 19:17, 18
m Yos 16:5-8

la kwa miaka miwili. Hata hi-
vyo, nyumba ya Yuda ilimuu-
nga mkono Daudi.[a] **11** Muda
ambao Daudi alikuwa mfalme
huko Hebroni juu ya nyumba
ya Yuda ulikuwa miaka saba
na miezi sita.[b]

**12** Baada ya muda Abne-
ri mwana wa Neri na watumi-
shi wa Ish-boshethi, mwa-
na wa Sauli, wakatoka Maha-
naimu[c] na kwenda Gibeoni.[d]
**13** Yoabu[e] mwana wa Se-
ruya[f] na watumishi wa Daudi
wakaondoka pia na kukutana
nao kwenye kidimbwi cha Gi-
beoni; kikundi kimoja kilike-
ti upande mmoja wa kidimbwi
hicho na kikundi cha pili upa-
nde wa pili. **14** Hatimaye
Abneri akamwambia hivi Yoa-
bu: "Acha vijana wasimame
na kupambana* mbele yetu."
Ndipo Yoabu akasema: "Acha
wasimame." **15** Basi wakasi-
mama, wakahesabiwa na ku-
vuka, 12 wa Benjamini na Ish-
boshethi mwana wa Sauli, na
12 kutoka kati ya watumishi
wa Daudi. **16** Kila mmoja ali-
mkamata mwenzake kichwa-
ni na kumchoma kwa upa-
nga ubavuni, na wote wakaa-
nguka pamoja. Basi mahali
hapo huko Gibeoni pakaitwa
Helkath-hasurimu.

**17** Vita vikawa vikali sana
siku hiyo, mwishowe Abne-
ri na wanaume wa Israeli wa-
kashindwa na watumishi wa
Daudi. **18** Basi wana wata-
tu wa Seruya[g] walikuwa ma-
hali hapo—Yoabu,[h] Abishai,[i]
na Asaheli;[j] naye Asaheli
alikuwa na mbio sana* kama
swala katika nchi tambara-
re. **19** Asaheli akamkimbi-
za Abneri, naye hakugeuka
kulia wala kushoto alipoku-
wa akimkimbiza. **20** Abneri
alipotazama nyuma, aliuliza:
"Ni wewe Asaheli?" akajibu:
"Naam, ni mimi." **21** Ndipo
Abneri akamwambia: "Nenda
kulia au kushoto umkamate
kijana mmoja na kuchukua
vitu vyake." Lakini Asaheli ha-
kutaka kuacha kumkimbiza.
**22** Basi Abneri akamwambia
tena Asaheli: "Acha kuniki-
mbiza. Kwa nini nikuue? Nita-
wezaje kumtazama usoni ndu-
gu yako Yoabu?" **23** Lakini
hakuacha kumkimbiza, basi
Abneri akamchoma tumboni
kwa ncha ya nyuma ya mku-
ki,[a] na mkuki huo ukatokea
mgongoni mwake; akaanguka
na kufa papo hapo. Kila mtu
aliyefika mahali ambapo Asa-
heli alianguka na kufa alisima-
ma hapo kwa muda.

**24** Kisha Yoabu na Abishai
wakaenda kumfuatia Abneri.
Jua lilipokuwa likitua, wakafi-
ka kwenye kilima cha Ama, ki-
licho ng'ambo ya Gia kwenye
njia inayoelekea katika nyika
ya Gibeoni. **25** Wabenjamini
wakakusanyika huko na ku-
mfuata Abneri, wakawa kundi
moja, nao wakajiimarisha juu
ya kilima fulani. **26** Kisha
Abneri akamwita Yoabu na
kumuuliza: "Je, upanga utae-
ndelea kuangamiza* bila ku-
koma? Je, hujui kwamba
mwisho utakuwa mchungu tu?
Basi, utangoja kwa muda gani
ndipo uwaambie watu waa-
che kuwafuatia ndugu zao?"
**27** Yoabu akamwambia: "Kwa
hakika kama Mungu wa kwe-
li anavyoishi, usingesema,
watu hawa wangeendelea

**SURA YA 2**
*a* 2Sa 2:4
*b* 1Nya 3:4
*c* 2Sa 2:8
*d* Yos 10:12; Yos 18:21, 25; Yos 21:8, 17; 2Sa 20:8; 2Nya 1:3
*e* 2Sa 8:16; 2Sa 20:23; 1Fa 1:5, 7
*f* 1Nya 2:15, 16
*g* 1Nya 2:15, 16
*h* 2Sa 10:7; 2Sa 24:2; 1Fa 11:15; 1Nya 11:6
*i* 1Sa 26:6; 2Sa 20:6; 1Nya 11:20
*j* 2Sa 3:27; 2Sa 23:24; 1Nya 27:1, 7

**Safu ya 2**
*a* 2Sa 3:27

**2:14** *Au "kushindana." **2:18** *Tnn., "alikuwa na miguu myepesi."

**2:26** *Tnn., "kunyafua."

kuwafuatia ndugu zao mpa-
ka asubuhi.” **28** Sasa Yoabu
akapiga pembe, wanaume
wake wakaacha kuwafuatia
Waisraeli, na vita vikakoma.

**29** Kisha Abneri na watu
wake wakapiga mwendo ku-
pitia Araba[a] usiku huo wote,
wakavuka Yordani na kupi-
ga mwendo kupitia katika bo-
nde lote* na mwishowe waka-
fika Mahanaimu.[b] **30** Baada
ya Yoabu kuacha kumfuatia
Abneri, akawakusanya watu
wote pamoja. Watumishi 19
wa Daudi walikosekana ku-
tia ndani Asaheli. **31** Lakini
watumishi wa Daudi waliku-
wa wamewashinda Wabenja-
mini na wanaume wa Abneri,
na wanaume 360 kati yao wa-
likuwa wameuawa. **32** Waka-
mchukua Asaheli[c] na kumzi-
ka katika kaburi la baba yake
huko Bethlehemu.[d] Kisha Yoa-
bu na wanaume wake wakapi-
ga mwendo usiku kucha, wa-
kafika Hebroni[e] wakati wa ma-
pambazuko.

**3** Vita kati ya nyumba ya
Sauli na nyumba ya Daudi
viliendelea kwa muda mrefu;
Daudi akazidi kupata nguvu,[f]
lakini nyumba ya Sauli ikazidi
kudhoofika hatua kwa hatua.[g]

**2** Wakati huo, Daudi akazaa
wana huko Hebroni.[h] Mzali-
wa wake wa kwanza aliitwa
Amnoni[i] na mama yake ali-
kuwa Ahinoamu[j] wa Yezreeli.
**3** Mzaliwa wake wa pili aliku-
wa Kileabu na mama yake ali-
kuwa Abigaili,[k] mjane wa Na-
bali Mkarmeli; na wa tatu ali-
kuwa Absalomu[l] mwana wa
Maaka, binti ya Talmai[m] mfal-
me wa Geshuri. **4** Wa nne
alikuwa Adoniya[a] mwana wa
Hagithi, na wa tano alikuwa
Shefatia mwana wa Abitali.
**5** Wa sita alikuwa Ithreamu
mwana wa Egla, mke wa Dau-
di. Hao ndio wana ambao Dau-
di aliwazaa huko Hebroni.

**6** Vita kati ya nyumba ya
Sauli na nyumba ya Daudi vi-
lipokuwa vikiendelea, Abne-
ri[b] aliendelea kuimarisha cheo
chake katika nyumba ya Sau-
li. **7** Awali Sauli alikuwa na
suria aliyeitwa Rispa,[c] binti
ya Aya. Baadaye Ish-boshethi[d]
akamuuliza Abneri: “Kwa nini
ulifanya ngono na suria
wa baba yangu?”[e] **8** Abneri
akakasirika sana kwa saba-
bu ya maneno ya Ish-boshethi
na kusema: “Je, mimi ni ki-
chwa cha mbwa kutoka Yuda?
Mpaka leo, nimeitendea kwa
upendo mshikamanifu nyu-
mba ya Sauli baba yako, ndu-
gu zake, na rafiki zake, nami
sijakusaliti kwa kukutia mi-
kononi mwa Daudi; lakini leo
unanishutumu kwa sababu ya
kosa linalohusu mwanamke.
**9** Mungu na aniadhibu mimi
Abneri, tena vikali, nisipo-
mtendea Daudi kama Yeho-
va alivyomwapia:[f] **10** kwa-
mba atauhamisha ufalme ku-
toka katika nyumba ya Sauli
na kuimarisha kiti cha ufal-
me cha Daudi juu ya Israeli
na juu ya Yuda, kuanzia Dani
mpaka Beer-sheba.”[g] **11** Ish-
boshethi hakuthubutu ku-
mwambia Abneri hata neno
moja zaidi, kwa sababu ali-
mwogopa Abneri.[h]

**12** Papo hapo Abneri aka-
watuma wajumbe kwa Daudi,
akisema: “Nchi hii ni ya nani?”
Akaongezea: “Fanya agano
pamoja nami, nami nitafanya

**SURA YA 2**
a Kum 1:7; Yos 12:2, 3
b Yos 21:8, 38; 2Sa 2:8
c 2Sa 2:18; 1Nya 2:15, 16
d Mwa 35:19; Ru 4:11; 1Sa 16:1
e 2Sa 2:1, 3; 1Nya 11:1

**SURA YA 3**
f 1Sa 15:27, 28; 1Sa 24:17, 20; 1Sa 26:25
g 2Sa 2:17
h 1Nya 3:1-4
i 2Sa 13:1
j 1Sa 25:43
k 1Sa 25:42
l 2Sa 15:12
m 2Sa 13:37

**Safu ya 2**
a 1Fa 1:5
b 2Sa 2:8
c 2Sa 21:8-11
d 2Sa 2:10
e 2Sa 16:21; 1Fa 2:22
f 1Sa 15:27, 28; Zb 78:70; Zb 89:20
g Amu 20:1; 2Sa 24:2
h 2Sa 3:39

**2:29** *Au labda, “kupitia eneo lote la Bithroni.”

lolote niwezalo* kuwageuza
Waisraeli wote wawe upande
wako.”[a] **13** Daudi akamwa-
mbia: “Vema! Nitafanya agano
pamoja nawe. Lakini nakuo-
mba ufanye jambo moja tu,
usithubutu kuja mbele yangu
mpaka umlete kwanza Mika-
li,[b] binti ya Sauli, utakapoku-
ja kuniona.” **14** Kisha Dau-
di akawatuma wajumbe kwa
Ish-boshethi,[c] mwana wa Sau-
li, akisema: “Nipe mke wangu
Mikali, niliyemchumbia kwa
magovi 100 ya Wafilisti.”[d]
**15** Kwa hiyo Ish-boshethi aka-
watuma watu wamchukue Mi-
kali kutoka kwa Paltieli[e] mu-
mewe, mwana wa Laishi.
**16** Lakini mume wake akae-
nda pamoja naye, akamfua-
ta akilia mpaka Bahurimu.[f]
Kisha Abneri akamwambia:
“Nenda zako, rudi!” Kwa hiyo
akarudi.

**17** Basi Abneri akatuma
ujumbe kwa wazee wa Israe-
li, akisema: “Kwa muda fu-
lani mlitaka Daudi awe mfal-
me wenu. **18** Sasa chukue-
ni hatua, kwa maana Ye-
hova alimwambia hivi Daudi:
‘Kwa mkono wako wewe Daudi
mtumishi wangu[g] nitawaokoa
watu wangu Waisraeli kuto-
ka mikononi mwa Wafilisti na
kutoka mikononi mwa maadui
wao wote.’” **19** Ndipo Abneri
akazungumza na watu wa Be-
njamini.[h] Pia, Abneri akaenda
kuzungumza na Daudi fara-
ghani kule Hebroni ili kumwa-
mbia mambo ambayo Waisrae-
li na nyumba yote ya Benjami-
ni walikuwa wamekubaliana.

**20** Abneri alipofika kwa
Daudi kule Hebroni akiwa na
wanaume 20, Daudi alimwa-
ndalia karamu pamoja na
wanaume waliokuwa naye.
**21** Halafu Abneri akamwa-
mbia Daudi: “Acha niende ni-
kawakusanye pamoja Waisrae-
li wote kwako bwana wa-
ngu mfalme, ili wafanye agano
pamoja nawe, nawe utakuwa
mfalme juu ya kila kitu upe-
ndacho.”* Basi Daudi akamru-
husu Abneri aende, akaenda
zake kwa amani.

**22** Wakati huohuo, watu-
mishi wa Daudi na pia Yoa-
bu walirudi baada ya kufanya
uvamizi, walileta nyara nyingi
sana. Abneri hakuwa tena pa-
moja na Daudi huko Hebroni,
kwa maana alikuwa amemru-
husu aende zake kwa amani.
**23** Yoabu[a] alipowasili na jeshi
lote lililokuwa pamoja naye,
aliambiwa hivi: “Abneri[b] mwa-
na wa Neri[c] alikuja kwa
mfalme, naye akamruhusu ae-
nde zake, na Abneri akaenda
zake kwa amani.” **24** Basi
Yoabu akaingia kwa mfalme
na kumwambia: “Umefanya
nini? Abneri alikuja kwako.
Kwa nini ulimruhusu aende
zake, akafanikiwa kutoroka?
**25** Unamjua Abneri mwana
wa Neri! Alikuja hapa kukupu-
mbaza, kuchunguza shughuli
zako zote, na kujua kila jambo
unalofanya.”

**26** Basi Yoabu akaondoka
mbele ya Daudi, akawatuma
wajumbe wamfuatie Abne-
ri, wakamkuta kwenye ta-
ngi la maji la Sira na ku-
mrudisha; lakini Daudi haku-
jua lolote kuhusu jambo hilo.
**27** Abneri aliporudi Heb-
roni,[d] Yoabu akampeleka
pembeni ndani ya lango ili

SURA YA 3

*a* 2Sa 5:3

*b* 1Sa 18:20; 1Sa 19:11; 1Nya 15:29

*c* 2Sa 2:10

*d* 1Sa 18:25, 27

*e* 1Sa 25:44

*f* 2Sa 16:5; 1Fa 2:8

*g* 1Sa 13:14; 1Sa 15:27, 28; 1Sa 16:1, 13; Zb 89:3, 20; Zb 132:17; Mdo 13:22

*h* 1Sa 10:20, 21; 1Nya 12:29

Safu ya 2

*a* 2Sa 8:16

*b* 1Sa 14:50; 2Sa 2:8, 22

*c* 1Sa 14:51

*d* 2Sa 3:20

**3:12** *Tnn., “na tazama! mkono wangu uko pamoja nawe ili.”

**3:21** *Au “ambacho nafsi yako inatamani.”

azungumze naye faraghani.
Hata hivyo, Yoabu akamcho-
ma kwa upanga tumboni,
naye akafa;[a] kwa sababu ali-
muua* Asaheli ndugu yake.[b]
**28** Daudi aliposikia habari
hizo baadaye, alisema: “Mimi
na ufalme wangu hatuna hatia
milele mbele za Yehova kwa
sababu ya damu[c] ya Abneri
mwana wa Neri. **29** Na irudi
juu ya kichwa cha Yoabu[d] na
juu ya nyumba yote ya baba
yake. Nyumba ya Yoabu isiko-
se kamwe mwanamume ana-
yetokwa na umajimaji[e] au mtu
mwenye ukoma[f] au mwanamu-
me anayetumikia kwenye gu-
rudumu la mfumaji* au ana-
yeuawa kwa upanga au asiye
na chakula!”[g] **30** Basi Yoabu
na Abishai[h] ndugu yake wali-
muua Abneri[i] kwa sababu ali-
muua Asaheli ndugu yao vita-
ni[j] kule Gibeoni.

**31** Kisha Daudi akamwa-
mbia Yoabu na watu wote wa-
liokuwa pamoja naye: “Rarue-
ni mavazi yenu na mvae nguo
za magunia, mwombolezee-
ni Abneri kwa sauti.” Mfal-
me Daudi mwenyewe alikuwa
akitembea nyuma ya mache-
la ya kubebea maiti. **32** Wa-
limzika Abneri huko He-
broni; na mfalme akalia kwa
sauti kubwa kwenye kaburi
la Abneri, na watu wote waka-
lia. **33** Mfalme akamwimbia
Abneri wimbo wa maombole-
zo akisema:

“Je, Abneri alipaswa kufa
kama anavyokufa mtu
mpumbavu?
**34** Mikono yako haikuwa ime-
fungwa,
Na miguu yako haikuwa
imefungwa pingu.*
Ulianguka kama mtu ana-
yeangushwa na waha-
lifu.”#[a]

Ndipo watu wote wakamli-
lia tena.

**35** Baadaye watu wote wa-
kaja kumpa Daudi mkate wa
faraja* kungali mchana, laki-
ni Daudi akaapa hivi: “Mungu
na aniadhibu, tena vikali, iki-
wa nitaonja mkate au kitu ki-
ngine chochote kabla ya jua
kutua!”[b] **36** Watu wote wa-
kaona jambo hilo, nalo lika-
wapendeza. Watu wote wali-
pendezwa na jambo hilo kama
walivyopendezwa na mambo
yote yaliyofanywa na mfalme.
**37** Basi watu wote* na Wais-
raeli wote wakajua siku hiyo
kwamba si mfalme aliyeagiza
Abneri mwana wa Neri aua-
we.[c] **38** Kisha mfalme aka-
waambia hivi watumishi wake:
“Je, hamjui kwamba mkuu na
mtu mashuhuri ameanguka
leo katika Israeli?[d] **39** Niko
dhaifu leo, ingawa nimetiwa
mafuta kuwa mfalme,[e] na wa-
naume hawa, wana wa Seru-
ya,[f] ni wakatili sana kwangu.[g]
Yehova na amlipe mtenda
maovu kulingana na uovu
wake mwenyewe.”[h]

**4** Ish-boshethi[i] mwana wa
Sauli aliposikia kwamba
Abneri amekufa huko Hebro-
ni,[j] alipoteza ujasiri* na Wa-
israeli wote wakashikwa
na wasiwasi. **2** Kulikuwa na
wanaume wawili waliosi-
mamia makundi ya wavami-

SURA YA 3
a 1Fa 2:5
b 2Sa 2:22, 23
c Mwa 9:6; Kut 21:12; Hes 35:33; Kum 21:9
d Zb 7:16; Zb 55:23; Met 5:22
e Law 15:2
f Law 13:44; Hes 5:2
g Kum 27:24; Zb 109:2, 10
h 2Sa 2:24
i 2Sa 2:8
j 2Sa 2:23

Safu ya 2
a 1Fa 2:31, 32
b Amu 20:26
c 2Sa 3:28; 1Fa 2:5
d 1Sa 14:50; 2Sa 2:8; 2Sa 3:12
e 2Sa 2:4
f 1Nya 2:15, 16
g 2Sa 19:13; 2Sa 20:10
h 2Sa 3:29; 1Fa 2:5, 34

SURA YA 4
i 2Sa 2:8
j 2Sa 3:27

**3:27** *Tnn., “kwa sababu ya damu ya.” **3:29** *Huenda maneno hayo yanarejelea mwanamume mlemavu aliyelazimika kufanya kazi ya wanawake.

**3:34** *Tnn., “kwa shaba.” #Tnn., “wana wa ukosefu wa uadilifu.” **3:35** *Au “mkate wa maombolezo.” **3:37** *Yaani, watu wote wa Daudi. **4:1** *Tnn., “mikono yake ikalegea.”

zi ya mwana wa Sauli: mmoja
wao aliitwa Baana na mwingi-
ne aliitwa Rekabu. Walikuwa
wana wa Rimoni Mbeerothi,
wa kabila la Benjamini. (Kwa
maana awali Beerothi[a] pia lili-
hesabiwa kuwa sehemu ya Be-
njamini. **3** Wabeerothi wali-
kimbilia Gitaimu,[b] nao wame-
kuwa wakaaji wageni katika
eneo hilo mpaka leo.)

**4** Sasa Yonathani[c] mwana
wa Sauli alikuwa na mwa-
na aliyelemaa miguu.*[d] Aliku-
wa na umri wa miaka mitano
wakati habari kuhusu Sauli
na Yonathani zilipofika kuto-
ka Yezreeli,[e] mlezi wake aka-
mbeba na kukimbia, lakini ali-
pokuwa akikimbia kwa woga,
mwana huyo alianguka na ku-
lemaa. Mwana huyo aliitwa
Mefiboshethi.[f]

**5** Rekabu na Baana, wana
wa Rimoni Mbeerothi, wa-
lienda nyumbani kwa Ish-
boshethi mchana wakati wa
jua kali, alipokuwa akipumzi-
ka adhuhuri. **6** Wakaingia
nyumbani mwake kana kwa-
mba wamekuja kuchukua nga-
no, wakampiga tumboni; ki-
sha Rekabu na Baana[g] ndu-
gu yake wakakimbia. **7** Wa-
lipoingia nyumbani, alikuwa
amelala kitandani mwake kati-
ka chumba chake cha kulala,
wakampiga na kumuua, kisha
wakamkata kichwa. Halafu
wakakichukua na kutembea
usiku kucha kwenye barabara
inayoenda Araba. **8** Waka-
mletea Daudi kichwa cha Ish-
boshethi[h] huko Hebroni na
kumwambia mfalme: "Ndicho
hiki kichwa cha Ish-boshethi
mwana wa Sauli adui yako[i] ali-
yetaka kukuua.[j] Leo hii Yeho-
va amekulipizia kisasi bwana
wangu mfalme dhidi ya Sauli
na wazao wake."

**9** Hata hivyo, Daudi akamji-
bu hivi Rekabu na Baana
ndugu yake, wana wa Rimoni
Mbeerothi: "Kwa hakika kama
Yehova anavyoishi, aliyeni-
okoa* kutoka katika taabu
zote,[a] **10** mtu fulani alipo-
niambia, 'Sauli amekufa,'[b] aki-
fikiri ananiletea habari nje-
ma, nilimkamata na kumuua[c]
kule Siklagi. Hayo ndiyo ma-
lipo ya mjumbe aliyopokea
kutoka kwangu! **11** Itakuwa-
je wakati wanaume waovu wa-
memuua mtu mwadilifu nyu-
mbani mwake mwenyewe aki-
wa katika kitanda chake? Kwa
nini nisidai damu yake kuto-
ka mikononi mwenu[d] na ku-
waangamiza kutoka duniani?"
**12** Kisha Daudi akawaamuru
vijana wake wawaue.[e] Waka-
wakata mikono na miguu yao
na kuwatundika[f] kando ya ki-
dimbwi kilicho Hebroni. La-
kini wakachukua kichwa cha
Ish-boshethi na kukizika ka-
tika kaburi la Abneri huko
Hebroni.

**5** Baada ya muda makabila
yote ya Israeli yakaja kwa
Daudi huko Hebroni[g] na ku-
sema: "Tazama! Sisi ni mfupa
wako na nyama yako.*[h] **2** Za-
mani, Sauli alipokuwa mfalme
wetu, ni wewe uliyewaongo-
za Waisraeli vitani.*[i] Na Ye-
hova alikuambia hivi: 'Utawa-
chunga watu wangu Waisrae-
li, nawe utakuwa kiongozi wa
Israeli.'"[j] **3** Basi wazee wote
wa Israeli wakaja kwa mfalme

**4:4** *Au "kiwete."

**4:9** *Au "aliyeikomboa nafsi yangu." **5:1** *Tnn., "Tuna uhusiano wa damu nawe." **5:2** *Tnn., "uliyekuwa ukiwatoa nje na kuwaingiza ndani Waisraeli."

SURA YA 4
a Yos 9:17; Yos 18:21, 25
b Ne 11:31, 33
c 1Sa 20:16
d 2Sa 9:3
e 1Sa 29:1, 11
f 2Sa 9:13; 1Nya 8:34
g 2Sa 4:2
h 2Sa 2:10
i 1Sa 18:28, 29
j 1Sa 18:10, 11; 1Sa 20:1, 33; 1Sa 23:15

Safu ya 2
a 1Sa 24:12; 1Sa 26:25; 2Sa 12:7; Zb 34:7
b 2Sa 1:2, 4
c 2Sa 1:13-15
d Mwa 9:6; Kut 21:12; Hes 35:16, 30
e Zb 55:23
f Kum 21:22

SURA YA 5
g 2Sa 2:1, 11; 1Nya 12:23
h 1Nya 11:1-3
i 1Sa 18:13; 1Sa 25:28
j Mwa 49:10; 1Sa 16:1; 1Sa 25:30; 2Sa 6:21; 2Sa 7:8; 1Nya 28:4; Zb 78:71

huko Hebroni, na Mfalme Dau-
di akafanya agano nao[a] huko
Hebroni mbele za Yehova. Ki-
sha wakamtia mafuta Daudi
awe mfalme wa Israeli.[b]
**4** Daudi alikuwa na umri wa
miaka 30 alipowekwa kuwa
mfalme, naye alitawala kwa
miaka 40.[c] **5** Huko Hebroni
alitawala Yuda kwa miaka 7 na
miezi 6, na huko Yerusalemu[d]
alitawala Israeli yote na Yuda
kwa miaka 33. **6** Mfalme na
wanaume wake wakaenda Ye-
rusalemu kuwashambulia Wa-
yebusi[e] waliokuwa wakiishi
nchini. Walimdhihaki Daudi
wakisema: “Hutaingia humu
kamwe! Hata vipofu na vilema
watakufukuza.” Hivi ndivyo
walivyofikiri: ‘Daudi hataingia
humu kamwe.’[f] **7** Hata hi-
vyo, Daudi akaiteka ngome
ya Sayuni, ambayo sasa ni Jiji
la Daudi.[g] **8** Basi siku hiyo
Daudi akasema: “Wale wanao-
washambulia Wayebusi wana-
paswa kupitia kwenye mfe-
reji wa maji ili wawaue ‘vile-
ma na vipofu,’ wanaomchukia
Daudi!”* Ndiyo sababu watu
wanasema: “Vipofu na vile-
ma hawataingia nyumbani.”
**9** Kisha Daudi akaanza kukaa
katika ngome hiyo, nayo ikai-
twa* Jiji la Daudi; na Daudi
akaanza kujenga pande zote
kuanzia kwenye Kilima#[h] kuja
ndani.[i] **10** Kwa hiyo Daudi
akawa mkuu zaidi na zaidi,[j] na
Yehova Mungu wa majeshi ali-
kuwa pamoja naye.[k]
**11** Mfalme Hiramu[l] wa Tiro
akawatuma wajumbe kwa
Daudi, na kupeleka mbao
za mierezi,[m] maseremala,
na waashi wa kujenga kuta,
nao wakaanza kumjengea
Daudi nyumba.*[a] **12** Na Dau-
di akajua kwamba Yehova ali-
kuwa amemwimarisha kabisa
kuwa mfalme wa Israeli[b] na
kwamba alikuwa ameukweza
ufalme wake[c] kwa ajili ya watu
Wake Waisraeli.[d]
**13** Baada ya kutoka Hebro-
ni, Daudi alichukua masuria[e]
na wake zaidi huko Yerusa-
lemu, nao wakamzalia Dau-
di wana na mabinti zaidi.[f]
**14** Haya ndiyo majina ya wa-
toto wake waliozaliwa Yerusa-
lemu: Shamua, Shobabu, Na-
thani,[g] Sulemani,[h] **15** Ibhari,
Elishua, Nefegi, Yafia, **16** Eli-
shama, Eliada, na Elifeleti.
**17** Wafilisti waliposikia
kwamba Daudi alikuwa ame-
tiwa mafuta kuwa mfalme wa
Waisraeli wote,[i] Wafilisti wote
wakapanda kuja kumtafuta
Daudi.[j] Daudi aliposikia jambo
hilo, akashuka kuingia nda-
ni ya ngome.[k] **18** Kisha Wafi-
listi wakaja na kuenea katika
Bonde la* Refaimu.[l] **19** Dau-
di akamuuliza Yehova:[m] “Je, ni-
pande kwenda kuwashambu-
lia Wafilisti? Je, utawatia mi-
kononi mwangu?” Ndipo Yeho-
va akamwambia Daudi: “Panda
uende, nami hakika nitawatia
Wafilisti mikononi mwako.”[n]
**20** Basi Daudi akaenda Baal-
perasimu na kuwaua huko.
Ndipo akasema: “Yehova ame-
wapasua na kuwapita[o] maadui
wangu mbele yangu, kama ufa
uliopasuliwa na maji.” Ndiyo
sababu alipaita mahali hapo
Baal-perasimu.*[p] **21** Wafili-
sti wakaacha sanamu zao

SURA YA 5

a 2Fa 11:17
b 1Sa 16:13; 2Sa 2:4; Mdo 13:22
c 1Nya 29:26, 27
d Mwa 14:18
e Kut 23:23; Yos 15:63; Amu 1:8, 21
f 1Nya 11:4-6
g 1Fa 2:10; Ne 12:37
h 1Fa 9:15, 24; 1Fa 11:27; 2Nya 32:5
i 1Nya 11:7-9
j 1Sa 16:13; 2Sa 3:1
k 1Sa 17:45
l 1Fa 5:1, 8
m 2Nya 2:3

Safu ya 2

a 2Sa 7:2; 1Nya 14:1, 2
b 2Sa 7:16; Zb 41:11; Zb 89:21
c Zb 89:27
d 1Fa 10:9; 2Nya 2:11
e 2Sa 15:16
f 1Nya 3:5-9; 1Nya 14:3-7
g Lu 3:23, 31
h 2Sa 12:24
i 2Sa 5:3
j Zb 2:2
k 1Sa 22:1, 5; 1Sa 24:22; 2Sa 23:14; 1Nya 14:8
l Yos 15:8, 12; 1Nya 11:15; 1Nya 14:9
m Hes 27:21
n 1Nya 14:10-12
o 2Sa 22:41
p Isa 28:21

**5:8** *Au “wanaoichukia nafsi ya Daudi.” **5:9** *Au labda, “naye akaiita.” #Au “Milo.” Neno la Kiebrania linalomaanisha “jaza.”

**5:11** *Au “jumba la mfalme.” **5:18** *Au “Nchi Tambarare ya Chini ya.” **5:20** *Maana yake “Bwana Anayepasua na Kupita.”

hapo, na Daudi na wanaume wake wakazichukua na kwenda nazo.

**22** Baadaye Wafilisti wakaja tena na kuenea katika Bonde la* Refaimu.[a] **23** Daudi akamwomba Yehova ushauri, lakini Akasema: “Usipande moja kwa moja. Badala yake, zunguka nyuma yao, uwashambulie mbele ya vichaka vya mibaka. **24** Na utakaposikia sauti ya watu wakipiga mwendo juu ya vichaka vya mibaka, tenda bila kusita, kwa sababu mimi Yehova nitakuwa nimetangulia mbele yako kuliua jeshi la Wafilisti.” **25** Basi Daudi akafanya kama Yehova alivyomwamuru, akawaua Wafilisti[b] kuanzia Geba[c] mpaka Gezeri.[d]

**6** Daudi akawakusanya tena wanajeshi wote walio bora wa Israeli, wanaume 30,000. **2** Kisha Daudi na wanaume wote waliokuwa pamoja naye wakaondoka kwenda Baale-yuda ili kuleta Sanduku la Mungu wa kweli[e] kutoka huko, ambalo mbele yake watu hulisifu jina la Yehova wa majeshi,[f] anayeketi kwenye kiti cha ufalme juu ya* makerubi.[g] **3** Hata hivyo, wakaweka Sanduku la Mungu wa kweli juu ya gari jipya la kukokotwa[h] ili walisafirishe kutoka katika nyumba ya Abinadabu,[i] iliyokuwa kwenye kilima; na Uza na Ahio, wana wa Abinadabu, walikuwa wakiliongoza gari hilo jipya.

**4** Basi wakalisafirisha Sanduku la Mungu wa kweli kutoka katika nyumba ya Abinadabu iliyokuwa kwenye kilima, na Ahio alikuwa akitembea mbele ya Sanduku hilo. **5** Daudi na nyumba yote ya Israeli walikuwa wakisherehekea mbele za Yehova kwa ala za kila aina zilizotengenezwa kwa mbao za mberoshi, vinubi, vinanda vinginevyo,[a] matari,[b] matasa, na matoazi.[c] **6** Lakini walipofika kwenye uwanja wa kupuria wa Nakoni, Uza akaunyoosha mkono wake haraka na kulikamata Sanduku la Mungu wa kweli,[d] kwa sababu ng’ombe walikuwa karibu kuliangusha. **7** Ndipo hasira ya Yehova ikawaka dhidi ya Uza, na Mungu wa kweli akamuua[e] papo hapo kwa sababu ya tendo lake lisilo la heshima,[f] akafa hapo karibu na Sanduku la Mungu wa kweli. **8** Lakini Daudi akakasirika kwa sababu hasira kali ya Yehova iliwaka dhidi ya Uza; na tangu siku hiyo mahali hapo panaitwa Peres-uza.* **9** Basi Daudi akamwogopa Yehova[g] siku hiyo na kusema: “Sanduku la Yehova linawezaje kuja kwangu?”[h] **10** Daudi hakutaka kuleta Sanduku la Yehova mahali alipokuwa katika Jiji la Daudi.[i] Badala yake, Daudi aliagiza lipelekwe katika nyumba ya Obed-edomu,[j] Mgathi.

**11** Sanduku la Yehova likaendelea kukaa katika nyumba ya Obed-edomu Mgathi kwa miezi mitatu, na Yehova akazidi kumbariki Obed-edomu na nyumba yake yote.[k] **12** Mfalme Daudi akaambiwa hivi: “Yehova ameibariki nyumba ya Obed-edomu na vitu vyake vyote kwa sababu ya

---

**5:22** *Au “Nchi Tambarare ya Chini ya.”
**6:2** *Au labda, “katikati ya.”
**6:8** *Maana yake “Ghadhabu Dhidi ya Uza.”

---

**SURA YA 5**
a Yos 15:8, 12; 1Nya 11:15; 1Nya 14:13-17
b Law 26:7
c Yos 18:21, 24
d Yos 16:10

**SURA YA 6**
e 1Sa 7:2; 1Fa 8:1; 1Nya 13:1-5
f Kum 20:4; 1Sa 1:3; 1Nya 17:24
g Kut 25:22; 1Sa 4:4; 1Nya 13:6-11; Zb 80:1
h Kut 25:14; Hes 7:9; Yos 3:14
i 1Sa 7:1

**Safu ya 2**
a 1Sa 10:5
b Kut 15:20
c Zb 150:3-5
d Hes 4:15; 1Nya 15:2
e Law 10:1, 2; 1Sa 6:19
f Met 11:2
g 1Sa 6:20; Zb 119:120
h 1Nya 13:12-14
i 2Sa 5:7
j 1Nya 15:25
k Mwa 30:27; Mwa 39:5

Sanduku la Mungu wa kwe-
li.” Basi Daudi akaenda kuli-
chukua Sanduku la Mungu wa
kweli kutoka katika nyumba
ya Obed-edomu na kulipandi-
sha kwa shangwe katika Jiji
la Daudi.[a] **13** Wale waliobe-
ba[b] Sanduku la Yehova wali-
pokuwa wamepiga hatua sita,
Daudi alitoa dhabihu ya ng’o-
mbe dume na mnyama aliye-
noneshwa.

**14** Daudi alikuwa akiche-
za dansi huku na huku mbe-
le za Yehova kwa nguvu zake
zote; na wakati wote huo Dau-
di alikuwa amevaa* efodi ya
kitani.[c] **15** Daudi na nyumba
yote ya Israeli walikuwa wa-
kilipandisha Sanduku[d] la Ye-
hova kwa kelele za shangwe[e]
na sauti ya pembe.[f] **16** La-
kini Sanduku la Yehova lili-
poingia katika Jiji la Daudi,
Mikali,[g] binti ya Sauli, akaa-
ngalia chini kupitia dirisha-
ni, akamwona Mfalme Daudi
akirukaruka na kucheza da-
nsi huku na huku mbele za Ye-
hova; naye akaanza kumdha-
rau moyoni mwake.[h] **17** Basi
wakaliingiza ndani Sanduku
la Yehova na kuliweka maha-
li pake ndani ya hema amba-
lo Daudi alikuwa amepiga ili
aliweke humo.[i] Kisha Daudi
akatoa dhabihu za kuteketе-
zwa[j] na dhabihu za ushirika[k]
mbele za Yehova.[l] **18** Daudi
alipomaliza kutoa dhabihu za
kuteketezwa na dhabihu za
ushirika, akawabariki watu
katika jina la Yehova wa
majeshi. **19** Pia, akawaga-
wia watu wote, umati wote
wa Waisraeli, kila mwanamu-
me na mwanamke mkate wa
mviringo, keki ya tende, na
keki ya zabibu kavu, halafu
watu wote wakaenda zao, kila
mmoja nyumbani kwake mwe-
nyewe.

**20** Daudi aliporudi ili ku-
wabariki watu wa nyumba
yake mwenyewe, Mikali, binti
ya Sauli[a] akatoka nje kumpo-
kea Daudi. Mikali akasema:
“Mfalme wa Israeli amejitu-
kuza kwelikweli leo kwa kuji-
funua leo mbele ya macho ya
vijakazi wa watumishi wake,
kama tu mtu asiye na akili
anavyojifunua waziwazi!”[b]
**21** Ndipo Daudi akamwambia
Mikali: “Nilikuwa nikisherehe-
kea mbele za Yehova, aliyeni-
chagua mimi badala ya baba
yako na nyumba yake yote na
ambaye aliniweka mimi kuwa
kiongozi wa watu wa Yeho-
va, Waisraeli.[c] Kwa hiyo, nita-
sherehekea mbele za Yehova,
**22** nami nitajinyenyekeza zai-
di hata kuliko nilivyofanya na
kuwa mdogo hata machoni pa-
ngu mwenyewe. Lakini nita-
tukuzwa na hao vijakazi ulio-
wataja.” **23** Basi Mikali,[d] bi-
nti ya Sauli, hakuwa na wato-
to mpaka siku alipokufa.

**7** Mfalme alipoanza kuishi
katika nyumba yake mwe-
nyewe*[e] na baada ya Yeho-
va kumpumzisha kutokana
na maadui wake wote wa-
liomzunguka, **2** mfalme ali-
mwambia hivi nabii Nathani:[f]
“Mimi hapa ninaishi katika
nyumba ya mierezi[g] huku Sa-
nduku la Mungu wa kweli liki-
kaa katikati ya vitambaa vya
mahema.”[h] **3** Nathani aka-
mwambia mfalme: “Nenda
ufanye jambo lolote lililo mo-
yoni mwako, kwa sababu Ye-
hova yuko pamoja nawe.”[i]

**6:14** *Tnn., “amejifunga.”

**7:1** *Au “jumba lake mwenyewe la mfalme.”

SURA YA 6
*a* 1Nya 15:25, 26; Zb 24:7; Zb 68:24
*b* Hes 4:15; Hes 7:9; Yos 3:3; 1Nya 15:2, 15
*c* 1Nya 15:27, 28
*d* Kut 37:1; Zb 132:8
*e* 1Nya 15:16
*f* Zb 150:3
*g* 1Sa 14:49; 1Sa 18:20, 27; 2Sa 3:14
*h* 1Nya 15:29
*i* 1Nya 15:1
*j* Law 1:3
*k* Law 3:1
*l* 1Nya 16:1-3

Safu ya 2
*a* 1Sa 18:27
*b* Kut 22:28
*c* 1Sa 13:13, 14; 1Sa 15:27, 28; 1Sa 16:1, 12
*d* 1Sa 14:49; 2Sa 6:16

SURA YA 7
*e* 1Nya 17:1
*f* 2Sa 12:1; 1Nya 29:29
*g* 2Sa 5:11
*h* 2Sa 6:17
*i* 1Fa 8:17; 1Nya 17:2; 1Nya 22:7

4 Usiku huohuo, neno hili la Yehova likamjia Nathani: 5 “Nenda ukamwambie mtumishi wangu Daudi, ‘Yehova anasema hivi: “Je, utanijengea nyumba nikae ndani yake?[a] 6 Kwa maana sijakaa ndani ya nyumba tangu siku nilipowatoa watu wa Israeli huko Misri mpaka leo,[b] bali nimekuwa nikihama* huku na kule katika hema na katika hema la ibada.[c] 7 Wakati wote nilipotembea na Waisraeli wote,* je, niliwahi wakati wowote kumuuliza kiongozi yeyote wa kabila la Israeli niliyemweka awachunge watu wangu Waisraeli, ‘Kwa nini hukunijengea nyumba ya mierezi?’”’ 8 Sasa mwambie hivi mtumishi wangu Daudi: ‘Yehova wa majeshi anasema hivi: “Nilikutoa malishoni, ili usiendelee kuchunga kondoo,[d] uwe kiongozi wa watu wangu Waisraeli.[e] 9 Nami nitakuwa pamoja nawe popote utakapoenda,[f] nami nitawaangamiza maadui wako wote kutoka mbele yako;[g] nami nitafanya jina lako liwe maarufu[h] kama jina la watu maarufu duniani. 10 Nitachagua mahali kwa ajili ya watu wangu Waisraeli na kuwaweka humo, nao wataishi humo na hawatasumbuliwa tena; na watu waovu hawatawakandamiza tena kama walivyofanya zamani,[i] 11 tangu siku nilipowaweka waamuzi[j] juu ya watu wangu Waisraeli. Nami nitakupumzisha kutokana na maadui wako wote.[k]

“‘“Pia, Yehova amekuambia kwamba Yehova atakujengea nyumba.*[l] 12 Siku zako zitakapokwisha[a] nawe ufe na kuzikwa pamoja na mababu zako, ndipo nitakapomwinua mzao wako* baada yako, mwana wako mwenyewe,# nami nitauimarisha kabisa ufalme wake.[b] 13 Yeye ndiye atakayejenga nyumba kwa ajili ya jina langu,[c] nami nitakiimarisha kabisa kiti cha ufalme wake milele.[d] 14 Nitakuwa baba yake, naye atakuwa mwanangu.[e] Atakapokosea, nitamkaripia kwa fimbo ya wanadamu na kwa viboko vya wana wa binadamu.*[f] 15 Upendo wangu mshikamanifu hautaondolewa kwake kama nilivyouondoa kwa Sauli,[g] niliyemwondoa kutoka mbele yako. 16 Nyumba yako na ufalme wako utakuwa salama milele mbele yako; kiti chako cha ufalme kitaimarishwa kabisa milele.”’”[h]

17 Nathani akamwambia Daudi maneno hayo yote na maono hayo yote.[i]

18 Ndipo Mfalme Daudi akaingia na kuketi mbele za Yehova na kusema: “Mimi ni nani, Ee Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova? Na nyumba yangu ni nini hivi kwamba umeniletea mpaka hapa nilipofika?[j] 19 Na kana kwamba hilo halitoshi, Ee Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova, unasema pia kwamba nyumba yangu mimi mtumishi wako itadumu kwa muda mrefu; na haya ni maagizo* kwa wanadamu wote, Ee Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova. 20 Mimi mtumishi wako Daudi nitakwambia nini zaidi

7:6 *Tnn., “nikitembea.” 7:7 *Tnn., “wana wote wa Israeli.” 7:11 *Au “ukoo wa kifalme.”

7:12 *Tnn., “mbegu yako.” #Tnn., “yule atakayetoka katika viungo vyako vya ndani.” 7:14 *Au labda, “Adamu.” 7:19 *Au “na hii ni sheria.”

SURA YA 7
a 1Fa 5:3, 1Fa 8:17-19, 1Nya 17:4-6, 1Nya 22:7, 8
b Yos 18:1
c Kut 40:18, 34
d 1Sa 16:11
e 2Sa 5:2, 1Nya 17:7-10, 1Nya 28:4, Zb 78:70, 71
f 1Sa 18:14, 2Sa 5:10
g 2Sa 22:1, Zb 18:37
h 1Nya 14:2, 17
i Amu 2:14, Zb 89:20, 22
j Amu 2:16
k Kum 25:19
l 1Fa 2:24, Zb 89:4

Safu ya 2
a 1Fa 2:1
b Mwa 49:10, 1Fa 8:20, 1Nya 17:11-14, Zb 132:11, Isa 9:7, Isa 11:1, Mt 21:9, Mt 22:42, Lu 1:32, 33, Yoh 7:42, Mdo 2:30
c 1Fa 5:5, 1Fa 6:12, Zek 6:12, 13
d 1Fa 1:37, 1Nya 22:10, 1Nya 28:7, Zb 89:4, 36
e 1Nya 28:6, Mt 3:17, Ebr 1:5
f Zb 89:30, 32, Yer 52:3
g 1Sa 15:23, 26
h Zb 45:6, Zb 89:36, Da 2:44, Ebr 1:8, Ufu 11:15
i 1Nya 17:15
j 1Nya 17:16-22

wakati unanijua vizuri sana,[a]
Ee Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova? **21** Kwa ajili ya neno
lako na kupatana na moyo
wako* umetenda mambo
haya yote makuu na kunifu-
nulia mimi mtumishi wako.[b]
**22** Ndiyo sababu wewe
kwa kweli ni mkuu,[c] Ee
Bwana Mwenye Enzi Kuu Ye-
hova. Hakuna aliye kama
wewe,[d] na hakuna Mungu ila
wewe;[e] mambo yote tuliyosi-
kia kwa masikio yetu yana-
thibitisha jambo hilo. **23** Na
kuna taifa gani lingine du-
niani lililo kama watu wako
Waisraeli?[f] Wewe Mungu ulie-
nda na kuwakomboa wakiwa
watu wako,[g] ukajijengea jina[h]
kwa kufanya mambo makuu
na yenye kuogopesha kwa aji-
li yao.[i] Uliyafukuza mataifa
na miungu yao kwa ajili
ya watu wako, ambao uliwa-
komboa kutoka Misri kwa ajili
yako mwenyewe. **24** Uliwai-
marisha watu wako Waisrae-
li ili wawe watu wako milele;[j]
na wewe, Ee Yehova, umeku-
wa Mungu wao.[k]

**25** "Sasa, Ee Yehova Mungu,
timiza ahadi uliyotoa kuni-
husu mimi mtumishi wako
na nyumba yangu milele,
na ufanye kama ulivyoahidi.[l]
**26** Jina lako na likwezwe mi-
lele,[m] ili watu waseme, 'Yehova
wa majeshi ni Mungu wa Israe-
li,' na nyumba yangu mimi
mtumishi wako Daudi na ii-
marishwe kabisa mbele zako.[n]
**27** Kwa maana wewe, Yehova
wa majeshi, Mungu wa Israe-
li, umenifunulia mimi mtumi-
shi wako ukisema, 'Nitakuje-
ngea nyumba.'*[o] Ndiyo saba-
bu mimi mtumishi wako nina
ujasiri wa* kutoa sala hii
kwako. **28** Na sasa, Ee Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yehova,
wewe ndiye Mungu wa kwe-
li, na maneno yako ni kweli,[a]
nawe umeniahidi mimi mtumi-
shi wako mambo hayo mema.
**29** Basi na ufurahie kuibariki
nyumba yangu mimi mtumishi
wako, na idumu milele mbele
zako;[b] kwa sababu wewe, Ee
Bwana Mwenye Enzi Kuu Ye-
hova, umeahidi, na kwa bara-
ka yako, nyumba yangu mimi
mtumishi wako na ibarikiwe
milele."[c]

**8** Baadaye, Daudi aliwashi-
nda Wafilisti[d] na kuwatii-
sha,[e] akachukua jiji la Metheg-
ama kutoka mikononi mwa
Wafilisti.

**2** Akawashinda Wamoabu[f]
na kuwaamuru walale chi-
ni ardhini, naye akawapima
kwa kamba. Alipima safu mbi-
li za watu ambao wangeuawa,
na safu moja nzima ya watu
ambao hawangeuawa.[g] Wa-
moabu wakawa watumishi wa
Daudi na kumletea ushuru.[h]

**3** Daudi alimshinda Hada-
dezeri mwana wa Rehobu
mfalme wa Soba[i] mfalme
huyo alipokuwa akienda ku-
rudisha mamlaka yake katika
eneo la Mto Efrati.[j] **4** Dau-
di akawateka wapanda fara-
si 1,700 na wanajeshi wake
20,000 wanaotembea kwa mi-
guu. Kisha Daudi akawakata
farasi wote mishipa ya miguu
isipokuwa farasi 100 walioko-
kota magari.[k]

**5** Wasiria wa Damasko[l] wa-
lipokuja kumsaidia Mfalme
Hadadezeri wa Soba, Dau-
di aliwaua Wasiria 22,000.[m]
**6** Halafu Daudi akaweka ka-

**7:21** * Au "kulingana na mapenzi yako."
**7:27** * Au "ukoo wa kifalme."
**7:27** * Tnn., "nimepata moyo wa."

**SURA YA 7**
*a* 1Sa 16:7; Zb 17:3
*b* Zb 25:14
*c* Kum 3:24; 1Nya 16:25
*d* Kut 15:11; Zb 83:18
*e* Kum 4:35
*f* Kum 4:7; Zb 147:19, 20
*g* Kut 3:8; Kut 19:5; Isa 63:9
*h* Kut 9:16
*i* Kum 10:21
*j* Kum 26:18
*k* Kut 15:2
*l* 1Nya 17:23-27; Zb 89:20, 28
*m* 1Nya 29:11; Zb 72:19; Mt 6:9; Yoh 12:28
*n* Isa 9:7; Yer 33:22
*o* 2Sa 7:11

**Safu ya 2**
*a* Hes 23:19; Zb 89:35; Zb 132:11; Yoh 17:17
*b* Zb 89:20, 36; Zb 132:12
*c* 2Sa 22:51; Zb 72:17

**SURA YA 8**
*d* Yos 13:2, 3; 2Sa 21:15
*e* 1Nya 18:1
*f* Hes 24:17; Amu 3:29; 1Sa 14:47; Zb 60:8
*g* Kum 23:3-6
*h* 2Fa 3:4; 1Nya 18:2
*i* 2Sa 10:6; 1Fa 11:23; Zb 60:Uta
*j* Mwa 15:18; Kut 23:31; 1Fa 4:21; 1Nya 18:3, 4
*k* Kum 17:16; Zb 20:7; Zb 33:17
*l* Isa 7:8
*m* 1Nya 18:5, 6

mbi za kijeshi kule Siria ya
Damasko, na Wasiria wakawa
watumishi wa Daudi na ku-
mletea ushuru. Yehova alimpa
Daudi ushindi* popote alipoe-
nda.[a] **7** Isitoshe, Daudi ali-
chukua ngao za mviringo za
dhahabu kutoka kwa watu-
mishi wa Hadadezeri na kuzi-
leta Yerusalemu.[b] **8** Mfalme
Daudi alichukua shaba nyingi
sana kutoka Beta na Berothai,
majiji ya Hadadezeri.

**9** Basi Mfalme Toi wa Ha-
mathi[c] akasikia kwamba Dau-
di alikuwa amelishinda jeshi
lote la Hadadezeri.[d] **10** Kwa
hiyo Toi akamtuma Yoramu
mwana wake kwa Mfalme Dau-
di ili amjulie hali na kumpo-
ngeza kwa sababu alikuwa
amepigana na Hadadezeri na
kumshinda (kwa maana mara
nyingi Hadadezeri alimsha-
mbulia Toi); na Yoramu ali-
mletea Daudi vitu vya fedha,
dhahabu, na shaba. **11** Mfal-
me Daudi akavitakasa vitu hi-
vyo ili viwe vya Yehova, pa-
moja na fedha na dhahabu
aliyotakasa kutoka kwa matai-
fa yote aliyokuwa ameyashi-
nda:[e] **12** kutoka Siria na ku-
toka Moabu,[f] kutoka kwa Waa-
moni, Wafilisti,[g] Waamaleki,[h]
na kutoka katika nyara za
Hadadezeri[i] mwana wa Reho-
bu mfalme wa Soba. **13** Pia
Daudi alijijengea jina aliporu-
di baada ya kuwaua Waedomu
18,000 katika Bonde la Chu-
mvi.[j] **14** Aliweka kambi za
kijeshi huko Edomu. Aliweka
kambi za kijeshi katika nchi
yote ya Edomu, na Waedomu
wote wakawa watumishi wa
Daudi.[k] Yehova alimpa Daudi
ushindi* popote alipoenda.[l]

**15** Daudi akaendelea kuta-
wala Israeli yote,[a] naye aliwa-
tawala watu wake wote[b] kwa
haki na uadilifu.[c] **16** Yoa-
bu[d] mwana wa Seruya aliku-
wa mkuu wa jeshi, na Yeho-
shafati[e] mwana wa Ahiludi ali-
fanya kazi ya kuweka kumbu-
kumbu. **17** Sadoki[f] mwana
wa Ahitubu na Ahimeleki
mwana wa Abiathari waliku-
wa makuhani, na Seraya ali-
kuwa mwandishi. **18** Bena-
ya[g] mwana wa Yehoyada ali-
wasimamia Wakerethi na Wa-
pelethi.[h] Na wana wa Daudi
walikuwa wahudumu wakuu.*

**9** Kisha Daudi akauliza: "Je,
kuna yeyote aliyebaki ka-
tika nyumba ya Sauli nina-
yeweza kumtendea kwa upe-
ndo mshikamanifu kwa ajili
ya Yonathani?"[i] **2** Basi kuli-
kuwa na mtumishi wa nyu-
mba ya Sauli aliyeitwa Siba.[j]
Kwa hiyo wakamwita aje kwa
Daudi, na mfalme akamuuli-
za: "Je, wewe ni Siba?" Akaji-
bu: "Ni mimi mtumishi wako."
**3** Mfalme akaendelea kumuu-
liza: "Je, kuna yeyote aliye-
baki katika nyumba ya Sau-
li ninayeweza kumtendea kwa
upendo mshikamanifu wa Mu-
ngu?" Siba akamjibu hivi mfal-
me: "Bado kuna mwana mmo-
ja wa Yonathani; amelemaa
miguu yote miwili."*[k] **4** Mfal-
me akamuuliza: "Yuko wapi?"
Siba akamjibu mfalme: "Yuko
katika nyumba ya Makiri[l]
mwana wa Amieli kule Lo-
debari."

**5** Mara moja Mfalme Daudi
akaagiza aletwe kutoka ka-
tika nyumba ya Makiri mwa-
na wa Amieli kule Lo-debari.

---

**8:6, 14** *Au "wokovu."

**8:18** *Tnn., "walikuwa makuhani." **9:3** *Au "ni kiwete."

---

SURA YA 8
a Kum 7:24; 2Sa 8:14
b 1Nya 18:7, 8
c 2Fa 14:28
d 1Nya 18:9-11
e Yos 6:19; 1Fa 7:51; 1Nya 22:14; 1Nya 26:27
f 2Sa 8:2
g 2Sa 8:1
h 1Sa 30:18
i 2Sa 8:7
j 1Nya 18:12, 13; Zb 60:Uta
k Mwa 25:23, 26; Mwa 27:29, 37; Hes 24:18
l Zb 60:12

Safu ya 2
a 2Sa 5:3, 5
b 1Nya 18:14-17
c 1Fa 3:6
d 2Sa 20:23; 1Nya 11:6
e 2Sa 20:24; 1Fa 4:3
f 2Sa 15:27; 1Nya 6:8; 1Nya 24:3
g 2Sa 23:20; 1Fa 1:44; 1Fa 2:35
h 2Sa 15:18; 2Sa 20:7

SURA YA 9
i 1Sa 18:1, 3; 1Sa 20:15, 42
j 2Sa 16:1; 2Sa 19:17
k 2Sa 4:4; 2Sa 9:13; 2Sa 19:26
l 2Sa 17:27-29

**6** Mefiboshethi mwana wa Yo-
nathani mwana wa Sauli ali-
pofika mbele ya Daudi, mara
moja alianguka chini kifudifu-
di na kumwinamia. Daudi aka-
sema: “Mefiboshethi!” naye
akajibu: “Mimi hapa, mtumi-
shi wako.” **7** Daudi akamwa-
mbia: “Usiogope, kwa maana
hakika nitakutendea kwa upe-
ndo mshikamanifu[a] kwa ajili
ya Yonathani baba yako, nami
nitakurudishia ardhi yote ya
Sauli babu yako, nawe utaku-
la chakula* mezani pangu si-
kuzote.”[b]

**8** Basi akainama na kuse-
ma: “Mimi mtumishi wako ni
nani, hivi kwamba umenite-
ndea kwa fadhili* mbwa mfu[c]
kama mimi?” **9** Sasa mfalme
akaagiza Siba mtumishi wa
Sauli aitwe, akamwambia:
“Kila kitu ambacho kiliku-
wa cha Sauli na nyumba yake
yote ninampa mjukuu wa bwa-
na wako.[d] **10** Wewe na wana
wako na watumishi wako
mtamlimia shamba lake, na-
nyi mtayakusanya mavuno ya
shamba hilo ili watu wa nyu-
mbani mwa mjukuu wa bwa-
na wako wapate chakula. La-
kini Mefiboshethi, mjukuu wa
bwana wako, atakula chaku-
la mezani pangu sikuzote.”[e]

Siba alikuwa na wana 15
na watumishi 20.[f] **11** Ndi-
po Siba akamwambia mfalme:
“Mimi mtumishi wako nitafa-
nya mambo yote ambayo bwa-
na wangu mfalme unaniamuru
mimi mtumishi wako nifanye.”
Basi Mefiboshethi akawa akila
kwenye meza ya Daudi* kama
mmoja wa wana wa mfalme.
**12** Sasa Mefiboshethi pia ali-
kuwa na mtoto mdogo wa kiu-
me aliyeitwa Mika;[a] na watu
wote walioishi katika nyumba
ya Siba wakawa watumishi wa
Mefiboshethi. **13** Naye Mefi-
boshethi aliishi Yerusalemu
kwa maana sikuzote alikula
mezani pa mfalme;[b] na miguu
yake ilikuwa imelemaa.[c]

**10** Baadaye mfalme wa Wa-
amoni[d] akafa, na Hanu-
ni mwanawe akawa mfalme
baada yake.[e] **2** Ndipo Daudi
akasema: “Nitamtendea kwa
upendo mshikamanifu Hanuni
mwana wa Nahashi kama baba
yake alivyonitendea kwa upe-
ndo mshikamanifu.” Basi Dau-
di akawatuma watumishi
wake ili wamfariji baada ya
kufiwa na baba yake. Lakini
watumishi wa Daudi walipo-
fika katika nchi ya Waamoni,
**3** wakuu wa Waamoni waka-
mwambia Hanuni bwana wao:
“Je, unafikiri kwamba Daudi
anawatuma wafariji kwako ili
kumheshimu baba yako? Je,
Daudi hajawatuma watumi-
shi wake ili kulichunguza jiji
lote na kulipeleleza na kulite-
ka?” **4** Kwa hiyo Hanuni aka-
wachukua watumishi wa Dau-
di, akawanyoa nusu ya ndevu
zao,[f] akakata nguo zao katika-
ti kwenye matako na kuwafu-
kuza. **5** Daudi alipoambiwa
habari hiyo, mara moja aka-
watuma wanaume fulani wae-
nde kukutana nao, kwa saba-
bu watumishi hao walikuwa
wameaibishwa sana; mfalme
akawaambia: “Kaeni Yeriko[g]
mpaka ndevu zenu zitakapoo-
ta, kisha mrudi.”

**6** Baada ya muda Waamo-
ni wakaona kuwa wananuka
mbele ya Daudi, kwa hiyo wa-
kawatuma wajumbe waende
kuwakodi Wasiria wa Beth-

SURA YA 9
*a* Met 11:17
*b* 2Sa 19:28; Met 11:25
*c* 1Sa 24:14
*d* 2Sa 9:1; 2Sa 16:4; 2Sa 19:29
*e* 2Sa 19:28
*f* 2Sa 19:17

Safu ya 2
*a* 1Nya 8:34; 1Nya 9:40
*b* 2Sa 9:7; 2Sa 19:28
*c* 2Sa 4:4

SURA YA 10
*d* Mwa 19:36, 38; Amu 10:7; Amu 11:12, 33; 1Sa 11:1
*e* 1Nya 19:1-5
*f* Law 19:27
*g* Yos 18:21

---

**9:7** *Tnn., “mkate.” **9:8** *Tnn., “umegeuza uso wako kuelekea.” **9:11** *Au labda, “meza yangu.”

rehobu[a] na Wasiria wa Soba,[b]
wanajeshi 20,000 wanaote-
mbea kwa miguu; na mfalme
wa Maaka[c] akiwa na wanaume
1,000; na kutoka Ishtobu,* wa-
naume 12,000.[d] **7** Daudi ali-
posikia habari hizo, akamtu-
ma Yoabu na jeshi lote, kutia
ndani mashujaa wake hodari
zaidi.[e] **8** Nao Waamoni waka-
toka na kujipanga kivita kwe-
nye lango la jiji huku Wasiria
wa Soba na wa Rehobu, pamo-
ja na Ishtobu* na Maaka, wa-
kiwa peke yao uwanjani.

**9** Yoabu alipoona kwamba
anashambuliwa upande wa
mbele na wa nyuma, aka-
chagua baadhi ya wanajeshi
bora katika Israeli na kuwapa-
nga kivita ili wapigane na Wa-
siria.[f] **10** Wanaume waliobа-
ki aliwaweka chini ya usima-
mizi wa* Abishai ndugu yake,[g]
ili awapange kivita kupigana
na Waamoni.[h] **11** Kisha aka-
sema: “Ikiwa Wasiria watanizi-
di nguvu, basi mtaniokoa; la-
kini Waamoni wakiwazidi ninyi
nguvu, nitawaokoa. **12** Ni la-
zima tuwe imara na jasiri[i] kwa
ajili ya watu wetu na kwa ajili
ya majiji ya Mungu wetu, naye
Yehova atafanya yaliyo mema
machoni pake.”[j]

**13** Kisha Yoabu na wana-
ume wake wakasonga mbe-
le kwenda kupigana vita na
Wasiria, nao wakamkimbia.[k]
**14** Waamoni walipoona kwa-
mba Wasiria wamekimbia, wa-
kamkimbia Abishai na kuingia
jijini. Baada ya Yoabu kupiga-
na na Waamoni akarudi Yeru-
salemu.

**15** Wasiria walipoona kwa-
mba wameshindwa na Wais-
raeli, wakajikusanya tena.[l]
**16** Basi Hadadezeri[a] akaagi-
za Wasiria kutoka katika eneo
la Mto Efrati[b] waletwe, nao
wakaja Helamu, wakiongozwa
na Shobaki mkuu wa jeshi la
Hadadezeri.

**17** Daudi alipoambiwa ha-
bari hiyo, akawakusanya
mara moja Waisraeli wote, wa-
kavuka Yordani na kufika He-
lamu. Kisha Wasiria wakaji-
panga kivita ili kwenda ku-
pigana na Daudi.[c] **18** Lakini
Wasiria wakawakimbia Wais-
raeli; na Daudi akawaua Wasi-
ria 700 wanaoendesha maga-
ri ya vita na wapanda farasi
40,000, naye akampiga Shoba-
ki mkuu wa jeshi, akafa huko.[d]
**19** Wafalme wote waliokuwa
watumishi wa Hadadezeri
walipoona kwamba wameshi-
ndwa na Waisraeli, mara moja
wakafanya amani na Waisrae-
li, wakawa watumishi wao;[e] na
Wasiria wakaogopa kuwasai-
dia tena Waamoni.

**11** Mwanzoni mwa mwa-
ka,* wakati ambapo wa-
falme huenda vitani, Dau-
di akamtuma Yoabu na watu-
mishi wake pamoja na jeshi
lote la Israeli kuwaangami-
za Waamoni, nao wakalizingi-
ra Raba,[f] lakini Daudi aliba-
ki Yerusalemu.[g]

**2** Jioni moja Daudi alia-
mka kitandani akaenda ku-
tembeatembea juu ya paa la
nyumba ya mfalme.* Akiwa
kwenye paa alimwona mwa-
namke akioga, na mwanamke
huyo alikuwa mrembo sana.
**3** Daudi akamtuma mtu fula-
ni aulize kuhusu mwanamke
huyo, mtu huyo akamwa-
mbia: “Ni Bath-sheba,[h] binti ya

**10:6, 8** *Tnn., “wanaume wa Tobu.”
**10:10** *Tnn., “mikononi mwa.”

**11:1** *Yaani, majira ya kuchipua. **11:2** *Au “jumba la mfalme.”

**SURA YA 10**
a Hes 13:21
b 2Sa 8:5
c Yos 13:13
d 1Nya 19:6, 7
e 2Sa 23:8; 1Nya 19:8, 9
f 1Nya 19:10-13
g 1Sa 26:6; 2Sa 2:18; 2Sa 23:18; 1Nya 2:15, 16
h Hes 21:24
i Kum 31:6
j Zb 37:5; Zb 44:5; Met 29:25
k 1Nya 19:14, 15
l 1Nya 19:16

**Safu ya 2**
a 2Sa 8:3-5
b Mwa 15:18; Kut 23:31
c 1Nya 19:17-19
d Kum 20:1; Zb 18:37, 38
e Mwa 15:18; Kum 20:10, 11

**SURA YA 11**
f 2Sa 12:26
g 1Nya 20:1
h 2Sa 12:24; 1Fa 1:11

Eliamu;[a] mke wa Uria[b] Mhi-
ti."[c] **4** Kisha Daudi akawatu-
ma wajumbe wamlete.[d] Basi
akaja kwa Daudi, naye Dau-
di akalala naye.[e] (Wakati huo
mwanamke huyo alikuwa aki-
jitakasa uchafu wake.*)[f] Ki-
sha, mwanamke huyo akarudi
nyumbani kwake.

**5** Mwanamke huyo akapa-
ta mimba, akatuma ujumbe
huu kwa Daudi: "Nina mimba."
**6** Ndipo Daudi akatuma uju-
mbe huu kwa Yoabu: "Mtume
kwangu Uria Mhiti." Basi Yoa-
bu akamtuma Uria kwa Dau-
di. **7** Uria alipofika, Daudi
akamuuliza habari za Yoabu,
habari kuhusu wanajeshi, na
kuhusu vita. **8** Kisha Daudi
akamwambia Uria: "Shuka ue-
nde nyumbani kwako ukapu-
mzike."* Uria alipotoka nyu-
mbani mwa mfalme, alipele-
kewa zawadi ya hisani kuto-
ka kwa mfalme.# **9** Lakini
Uria alilala kwenye mlango
wa nyumba ya mfalme pamo-
ja na watumishi wengine wote
wa bwana wake, naye haku-
shuka kwenda nyumbani kwa-
ke. **10** Kwa hiyo Daudi akaa-
mbiwa: "Uria hakushuka kwe-
nda nyumbani kwake." Ndipo
Daudi akamuuliza Uria: "Ume-
toka safarini, sivyo? Kwa nini
hukushuka kwenda nyumba-
ni kwako?" **11** Uria akamji-
bu Daudi: "Sanduku la aga-
no[g] na wanaume wa Israeli na
Yuda wanakaa katika vibanda,
na bwana wangu Yoabu na wa-
tumishi wake wanapiga kambi
uwanjani. Ninawezaje kwenda
nyumbani kwangu kula na ku-
nywa na kulala na mke wa-
ngu?[a] Kwa hakika kama una-
vyoishi na kama ulivyo hai,*
sitafanya hivyo!"

**12** Basi Daudi akamwambia
Uria: "Kaa hapa leo pia, na
kesho nitakuruhusu uende."
Kwa hiyo Uria akakaa Ye-
rusalemu siku hiyo na siku
iliyofuata. **13** Halafu Daudi
akaagiza aitwe ili ale na
kunywa pamoja naye, aka-
mfanya alewe. Lakini jioni,
Uria alienda kulala kitandani
mwake pamoja na watumishi
wa bwana wake, naye haku-
shuka kwenda nyumbani kwa-
ke. **14** Asubuhi Daudi aka-
mwandikia Yoabu barua, aka-
mpa Uria aipeleke kwa Yoabu.
**15** Katika barua hiyo, Daudi
aliandika hivi: "Mwekeni Uria
kwenye mstari wa mbele ma-
hali ambapo vita ni vikali zai-
di. Kisha mmwache na kuru-
di nyuma yake ili apigwe na
kuuawa."[b]

**16** Yoabu alikuwa ame-
lichunguza jiji kwa maki-
ni, basi alimweka Uria maha-
li ambapo alijua kuna wana-
jeshi mashujaa. **17** Wanau-
me wa jiji walipotoka nje na
kupigana na Yoabu, baadhi
ya watumishi wa Daudi wa-
liuawa, na Uria Mhiti aliku-
wa miongoni mwa watu wa-
liouawa.[c] **18** Sasa Yoabu
akampelekea Daudi habari
zote za vita. **19** Alimpa mju-
mbe maagizo haya: "Utaka-
pomaliza kumwambia mfalme
habari zote za vita, **20** hue-
nda mfalme atakasirika na ku-
kuuliza, 'Kwa nini mlienda ka-
ribu sana na jiji kupigana?
Je, hamkujua kwamba wata-

---

**11:4** *Huenda ni uchafu wa hedhi. **11:8** *Tnn., "ukanawe miguu yako." #Au "fungu la mfalme," yaani, fungu ambalo mwenyeji humtumia mgeni mheshimiwa.

**11:11** *Au "kama nafsi yako inavyoishi."

**SURA YA 11**
*a* 1Nya 3:5, 9
*b* 2Sa 23:8, 39; 1Fa 15:5
*c* Mwa 10:15; Kum 20:17
*d* Kut 20:14, 17
*e* Law 18:20; Law 20:10; Met 6:32; Ebr 13:4
*f* Law 12:2; Law 15:19; Law 18:19
*g* 2Sa 6:17; 2Sa 7:2

**Safu ya 2**
*a* Law 15:16; 1Sa 21:5
*b* Zb 51:14; Met 3:29
*c* 2Sa 12:9

wapiga mishale kutoka juu ya
ukuta? **21** Ni nani aliyemuua
Abimeleki[a] mwana wa Yeru-
beshethi?[b] Je, si mwanamke
aliyemwangushia jiwe la juu
la kusagia kutoka juu ya ukuta
na kumuua kule Thebesi? Kwa
nini mlienda karibu sana na
ukuta?' Kisha utamwambia,
'Pia mtumishi wako Uria Mhi-
ti amekufa.'"

**22** Basi mjumbe huyo akae-
nda na kumwambia Daudi
kila jambo ambalo Yoabu ali-
mtuma amwambie. **23** Mju-
mbe huyo akamwambia Dau-
di: "Wanaume wao walituzi-
di nguvu, nao walitoka ili ku-
tushambulia uwanjani; lakini
tuliwarudisha nyuma mpaka
kwenye lango la jiji. **24** Na
wapiga mishale walikuwa wa-
kiwapiga kwa mishale watumi-
shi wako kutoka juu ya
ukuta, na baadhi ya watumi-
shi wako mfalme wakafa; mtu-
mishi wako Uria Mhiti aka-
fa pia."[c] **25** Ndipo Daudi
akamwambia mjumbe huyo:
"Mwambie hivi Yoabu: 'Jambo
hili lisikuhangaishe, kwa maa-
na upanga humnyafua huyu
na pia yule. Zidisheni masha-
mbulizi dhidi ya jiji na mlishi-
nde.'[d] Nawe umtie moyo."

**26** Mke wa Uria aliposi-
kia kwamba Uria mume
wake amekufa, akaanza ku-
mwombolezea mume wake.
**27** Mara tu kipindi cha kuo-
mboleza kilipokwisha, Dau-
di akaagiza aletwe nyumba-
ni kwake, akawa mke wake[e]
na kumzalia mwana. Lakini
jambo ambalo Daudi alikuwa
amefanya lilimchukiza sana*
Yehova.[f]

**11:27** *Tnn., "lilikuwa jambo ovu machoni pa."

SURA YA 11
*a* Amu 9:50-53
*b* Amu 6:32, Amu 7:1
*c* 2Sa 11:17
*d* 2Sa 12:26
*e* 2Sa 5:13, 2Sa 12:9
*f* Mwa 39:7-9, 1Fa 15:5, Zb 5:6, Zb 11:4, Ebr 13:4

Safu ya 2

SURA YA 12
*a* 1Fa 1:8, 1Nya 17:1, 1Nya 29:29
*b* Zb 51:Uta
*c* 2Sa 5:13, 2Sa 15:16
*d* 2Sa 11:3
*e* 2Sa 11:4
*f* Kum 6:13
*g* Kut 22:1

**12** Kwa hiyo Yehova aka-
mtuma Nathani[a] kwa
Daudi. Akafika kwake[b] na ku-
mwambia: "Kulikuwa na wa-
naume wawili katika jiji moja,
mmoja alikuwa tajiri na mwi-
ngine maskini. **2** Yule mwa-
namume tajiri alikuwa na ko-
ndoo wengi sana na ng'o-
mbe;[c] **3** lakini yule mwana-
mume maskini hakuwa na
chochote isipokuwa mwana-
kondoo mmoja jike mdogo ali-
yekuwa amemnunua.[d] Alimtu-
nza mwanakondoo huyo, naye
akakua nyumbani mwake pa-
moja na wanawe. Mwanako-
ndoo huyo alikuwa akila cha-
kula kidogo alichokuwa nacho
mtu huyo na kunywea kiko-
mbe chake, naye alikuwa aki-
lala mikononi mwake. Mwana-
kondoo huyo akawa kama bi-
nti kwake. **4** Baadaye mgeni
alimtembelea yule mwanamu-
me tajiri, lakini mwanamu-
me huyo hakutaka kuchukua
mmoja wa kondoo wake mwe-
nyewe au ng'ombe wake ili
amchinjie msafiri aliyemte-
mbelea. Badala yake ali-
mchukua mwanakondoo wa
yule mwanamume maskini na
kumchinjia mgeni aliyemte-
mbelea."[e]

**5** Daudi aliposikia hayo, ali-
kasirika sana kwa sababu ya
mwanamume huyo, akamwa-
mbia Nathani: "Kwa haki-
ka kama Yehova anavyoishi,[f]
mwanamume aliyefanya hivyo
anastahili kufa! **6** Naye ana-
paswa kulipa mara nne zai-
di kwa ajili ya mwanakondoo
huyo,[g] kwa sababu alifanya
jambo hilo na hakuwa na hu-
ruma."

**7** Ndipo Nathani akamwa-
mbia Daudi: "Mwanamume
huyo ni wewe! Yehova Mungu

wa Israeli anasema hivi: ‘Mimi
mwenyewe nilikutia mafuta
uwe mfalme wa Israeli,[a] nami
nilikuokoa kutoka mikononi
mwa Sauli.[b] **8** Nilikuwa ta-
yari kukupa nyumba ya bwa-
na wako[c] na kuwaweka miko-
noni mwako wake za[d] bwana
wako, nami nikakupa nyumba
ya Israeli na ya Yuda.[e] Na kana
kwamba hayo hayatoshi, nili-
kuwa tayari kukufanyia mengi
zaidi.[f] **9** Kwa nini ulilidha-
rau neno la Yehova, kwa kute-
nda lililo ovu machoni pake?
Ulimuua Uria Mhiti kwa upa-
nga![g] Kisha ukamchukua mke
wake awe mke wako[h] baada ya
kumuua Uria kwa upanga wa
Waamoni.[i] **10** Sasa upanga
hautaondoka nyumbani mwa-
ko,[j] kwa sababu ulinidharau
kwa kumchukua mke wa Uria
Mhiti awe mke wako.’ **11** Ye-
hova anasema hivi: ‘Tazama,
ninakuletea msiba kutoka ka-
tika nyumba yako mwenyewe;[k]
na mbele ya macho yako mwe-
nyewe, nami nitawachukua
wake zako na kumpa mwana-
mume mwingine,[l] naye atala-
la na wake zako kweupe ka-
bisa wakati wa mchana.*[m]
**12** Ingawa ulifanya jambo
hilo kwa siri,[n] mimi nitafanya
jambo hili mbele ya Waisrae-
li wote kweupe kabisa wakati
wa mchana.’”*

**13** Ndipo Daudi akamwa-
mbia Nathani: “Nimemtendea
Yehova dhambi.”[o] Nathani aka-
mwambia Daudi: “Yehova naye
amekusamehe dhambi uliyo-
tenda.*[p] Hutakufa.[q] **14** Hata
hivyo, kwa sababu hukumhe-
shimu Yehova kamwe katika
jambo hili, mwana wako aliye-
zaliwa hivi punde, hakika ata-
kufa.”

**15** Kisha Nathani akaenda
nyumbani kwake.

Basi Yehova akamletea pigo
mtoto ambaye mke wa Uria
alikuwa amemzalia Daudi, aka-
wa mgonjwa. **16** Daudi aka-
msihi sana Mungu wa kweli
kwa ajili ya mvulana huyo.
Daudi akafunga kabisa, naye
alikuwa akiingia chumbani
mwake na kulala chini usi-
ku kucha.[a] **17** Basi wazee wa
nyumbani mwake wakasima-
ma karibu naye na kujaribu
kumwinua kutoka sakafuni, la-
kini alikataa, wala hakula pa-
moja nao. **18** Siku ya saba
yule mtoto akafa, lakini watu-
mishi wa Daudi wakaogopa ku-
mwambia kwamba mtoto ame-
kufa. Walisema: “Mtoto alipo-
kuwa hai tulizungumza naye
lakini hakutusikiliza. Sasa tu-
tamwambiaje kwamba mtoto
amekufa? Huenda akatenda
jambo baya sana.”

**19** Daudi alipowaona wa-
tumishi wake wakinong’one-
zeana, alitambua kwamba
yule mtoto amekufa. Dau-
di akawauliza: “Mtoto ame-
kufa?” Wakajibu: “Amekufa.”
**20** Basi Daudi akainuka ku-
toka sakafuni. Akaoga, akaji-
paka mafuta,[b] akabadili nguo
zake, akaenda katika nyumba
ya Yehova[c] na kusujudu. Ki-
sha akaenda nyumbani kwa-
ke* na kuomba aletewe cha-
kula, naye akala. **21** Wa-
tumishi wake wakamuuliza:
“Kwa nini umefanya hivi? Mto-
to alipokuwa hai, ulifunga na
kulia daima; lakini mara tu
mtoto alipokufa ukainuka na
kula chakula.” **22** Akajibu:

**SURA YA 12**

a 1Sa 16:13; 2Sa 7:8
b 1Sa 18:10, 11; 1Sa 19:10; 1Sa 23:14
c 1Sa 13:13, 14; 1Sa 15:26, 28
d 2Sa 3:7; 1Fa 2:22
e 2Sa 2:4; 2Sa 5:5
f 2Sa 7:19
g Kut 20:13
h Kut 20:14, 17
i 2Sa 11:15, 27
j Hes 14:18; 2Sa 13:32; 2Sa 18:33; Gal 6:7
k 2Sa 12:15, 19; 2Sa 13:10-15; 2Sa 15:14
l Kut 21:24; Ayu 31:9-11; Ayu 34:11
m 2Sa 16:21, 22
n 2Sa 11:4, 15
o Mwa 39:9; Zb 32:5; Zb 38:3; Zb 51:Uta, 4; Met 28:13
p Kut 34:6; Zb 32:1
q Law 20:10; Zb 103:10

**Safu ya 2**

a 2Sa 12:22; Yon 3:8, 9
b Ru 3:3; 2Sa 14:2
c 2Sa 6:17

**12:11, 12** * Au “juani.” **12:13** * Au “amefutilia mbali dhambi yako.”

**12:20** * Au “katika jumba lake la mfalme.”

“Mtoto alipokuwa hai, nilifunga[a] na kulia daima kwa sababu nilisema moyoni, ‘Ni nani ajuaye kama Yehova atanionyesha kibali na kumwacha mtoto aishi?’[b] **23** Sasa kwa kuwa amekufa, kwa nini nifunge? Je, naweza kumrudisha tena?[c] Mimi nitamfuata,[d] lakini yeye hatanirudia mimi.”[e]

**24** Kisha Daudi akamfariji Bath-sheba mke wake.[f] Akaingia kwake na kulala naye. Baada ya muda akazaa mwana, akapewa jina Sulemani.*[g] Yehova akampenda mwana huyo,[h] **25** akamtuma nabii Nathani[i] amwite mtoto huyo Yedidia,* kwa ajili ya Yehova.

**26** Yoabu akaendelea kupigana na jiji la Raba[j] la Waamoni,[k] akaliteka jiji hilo la kifalme.*[l] **27** Basi Yoabu akawatuma wajumbe kwa Daudi akisema: “Nimepigana na Raba,[m] nami nimeliteka jiji lenye maji.* **28** Sasa wakusanye wanajeshi waliobaki, upige kambi dhidi ya jiji hilo na kuliteka. La sivyo, mimi ndiye nitakayeliteka jiji hilo, na kusifiwa kwa kuliteka.”*

**29** Basi Daudi akawakusanya wanajeshi wote na kwenda Raba, akapigana nalo na kuliteka. **30** Kisha akachukua taji lililokuwa kwenye kichwa cha Malkamu. Uzito wa taji hilo ulikuwa talanta moja* ya dhahabu, nalo lilikuwa na mawe yenye thamani, Daudi akavishwa taji hilo kichwani. Alichukua pia nyara nyingi sana[a] kutoka katika jiji hilo.[b] **31** Akawatoa nje watu waliokuwa ndani yake, akawapa kazi ya kukata mawe kwa misumeno, vifaa vya chuma vyenye ncha kali na mashoka ya chuma, na kazi ya kufyatua matofali. Hivyo ndivyo alivyofanya katika majiji yote ya Waamoni. Hatimaye Daudi na wanajeshi wote wakarudi Yerusalemu.

**13** Sasa Absalomu mwana wa Daudi alikuwa na dada mrembo aliyeitwa Tamari,[c] basi Amnoni[d] mwana wa Daudi akampenda. **2** Amnoni akateseka sana hivi kwamba akawa mgonjwa kwa sababu ya Tamari dada yake, kwa maana alikuwa bikira na ilionekana kwamba haiwezekani kwa Amnoni kumfanyia jambo lolote. **3** Sasa Amnoni alikuwa na rafiki aliyeitwa Yehonadabu,[e] mwana wa Shimea,[f] ndugu ya Daudi; na Yehonadabu alikuwa mtu mjanja sana. **4** Kwa hiyo akamuuliza: “Kwa nini wewe, mwana wa mfalme, unasononeka kila asubuhi? Kwa nini usiniambie?” Amnoni akamjibu hivi: “Ninampenda Tamari, dada[g] ya ndugu yangu Absalomu.” **5** Yehonadabu akamwambia: “Lala kitandani mwako, ujifanye mgonjwa. Baba yako akija kukuona, mwambie, ‘Tafadhali, mruhusu dada yangu Tamari aje kuniandalia chakula kidogo. Akitayarisha chakula cha mgonjwa* mbele ya macho yangu nitakichukua kutoka mkononi mwake na kula.’”

**SURA YA 12**
a 2Sa 12:16; Yoe 1:14
b Isa 38:3, 5; Yoe 2:13, 14; Amo 5:15; Yon 3:8, 9
c Mhu 9:6
d Ayu 30:23; Mhu 3:20; Mdo 2:29, 34; Mdo 13:36
e Mhu 9:5, 10
f 2Sa 11:3
g 1Nya 3:5, 9; 1Nya 22:9; 1Nya 28:5; Mt 1:6
h 2Sa 7:12; 1Nya 29:1
i 2Sa 7:4, 5; 2Sa 12:1; 1Fa 1:8
j Kum 3:11; Yos 13:24, 25
k Kum 23:3, 6
l 2Sa 11:25; 1Nya 20:1
m 2Sa 11:1

**Safu ya 2**
a 2Sa 8:11, 12
b 1Nya 20:2, 3

**SURA YA 13**
c 1Nya 3:9
d 2Sa 3:2
e 2Sa 13:35
f 1Sa 16:9; 1Nya 2:13
g Law 18:9; Law 20:17

**12:24** *Jina hilo linatokana na neno la Kiebrania linalomaanisha “Amani.” **12:25** *Maana yake “Mpendwa wa Yah.” **12:26** *Au “jiji la ufalme huo.” **12:27** *Huenda maneno haya yanarejelea vyanzo vya maji vya jiji hilo. **12:28** *Tnn., “nalo litaitwa kwa jina langu.” **12:30** *Talanta moja ilikuwa na uzito wa kilogramu 34.2. Angalia Nyongeza B14.

**13:5** *Au “mkate wa faraja.”

**6** Basi Amnoni akalala kita-
ndani na kujifanya mgonjwa,
hivyo mfalme akaja kumwona.
Ndipo Amnoni akamwambia
mfalme: “Tafadhali, mruhusu
dada yangu Tamari aje kunio-
kea keki mbili zenye umbo la
moyo mbele ya macho yangu,
ili nichukue chakula kuto-
ka mkononi mwake.” **7** Kwa
hiyo Daudi akamtumia Tama-
ri ujumbe nyumbani, akise-
ma: “Tafadhali, nenda katika
nyumba ya ndugu yako Amno-
ni, umtayarishie chakula.”*
**8** Basi Tamari akaenda katika
nyumba ya ndugu yake Amno-
ni, alimokuwa amelala. Aka-
chukua unga, akaukanda na
kuoka keki mbele ya Amnoni.
**9** Kisha akachukua kikaango
na kumpa keki hizo. Lakini
Amnoni akakataa kula, akase-
ma: “Waambie watu wote wao-
ndoke!” Basi watu wote wa-
kaondoka.

**10** Kisha Amnoni akamwa-
mbia Tamari: “Niletee chaku-
la* katika chumba cha kula-
la, ili nikichukue kutoka mko-
noni mwako na kukila.” Basi
Tamari akachukua keki ze-
nye umbo la moyo ambazo
alikuwa ameoka na kumle-
tea Amnoni ndugu yake katika
chumba cha kulala. **11** Ali-
pomletea ili ale, Amnoni aka-
mkamata kwa nguvu na ku-
mwambia: “Njoo, ulale nami,
dada yangu.” **12** Lakini Ta-
mari akamwambia: “Usifanye
hivyo ndugu yangu! Usiniabi-
she, kwa maana jambo kama
hili halipaswi kufanywa kati-
ka Israeli.[a] Usitende jambo
hili la aibu.[b] **13** Nitaondoaje
aibu yangu? Nawe utaonwa
kuwa kama mmojawapo wa
wanaume wapumbavu kati-
ka Israeli. Sasa, tafadhali,
ongea na mfalme, kwa maa-
na hatakukataza unichu-
kue.” **14** Lakini Amnoni aka-
kataa kumsikiliza, akamzidi
nguvu Tamari na kumwaibi-
sha kwa kumbaka. **15** Ki-
sha Amnoni akaanza kumchu-
kia kwa chuki kali sana, hivi
kwamba chuki hiyo ikawa ku-
bwa sana kuliko upendo alio-
kuwa nao mwanzoni kumwe-
lekea. Amnoni akamwambia:
“Inuka; nenda zako!” **16** Ndi-
po Tamari akamwambia: “Usi-
nifukuze, ndugu yangu, kwa
maana kitendo cha kunifuku-
za sasa ni kibaya zaidi kuliko
jambo ulilonitendea!” Lakini
Amnoni akakataa kumsikiliza.

**17** Basi akamwita kijana
aliyemtumikia na kumwa-
mbia: “Tafadhali, mwondoe
mtu huyu mbele yangu, na
ufunge mlango.” **18** (Sasa
Tamari alikuwa amevaa joho
la pekee,* kwa maana hayo
ndiyo mavazi yaliyovaliwa na
mabinti wa mfalme walioku-
wa mabikira.) Kwa hiyo mtu-
mishi huyo akamtoa nje na
kufunga mlango. **19** Tamari
akatia majivu kichwani mwa-
ke,[a] akalirarua joho bora ali-
lokuwa amevaa; akaweka mi-
kono yake kichwani na kwe-
nda zake, huku akilia kwa sau-
ti alipokuwa akitembea.

**20** Ndipo Absalomu ndugu
yake[b] akamuuliza: “Je, ni
Amnoni ndugu yako aliyelala
nawe? Sasa nyamaza, dada ya-
ngu. Yeye ni ndugu yako.[c] Usi-
ruhusu jambo hili likae moyo-
ni mwako.” Hivyo, Tamari
akaishi peke yake katika nyu-
mba ya Absalomu ndugu yake.

---

**13:7** * Au “mkate wa faraja.” **13:10** * Au “Niletee mkate wa faraja.”

**13:18** * Au “lenye mapambo.”

---

**SURA YA 13**

*a* Law 18:9, 29
Law 20:17
Kum 27:22

*b* Mwa 34:2, 7
Amu 20:5, 6

**Safu ya 2**

*a* Yos 7:6
Est 4:1
Yer 6:26

*b* 2Sa 3:3
2Sa 13:1

*c* Law 18:9
Kum 27:22

**21** Mfalme Daudi aliposikia mambo hayo yote, alikasirika sana.[a] Lakini hakutaka kumuumiza hisia Amnoni mwanawe, kwa sababu alimpenda, na alikuwa mzaliwa wake wa kwanza. **22** Absalomu hakumwambia Amnoni jambo lolote jema au baya; kwa maana Absalomu alimchukia[b] Amnoni kwa sababu alikuwa amemwaibisha Tamari dada yake.[c]

**23** Baada ya miaka miwili kamili, wakataji manyoya ya kondoo wa Absalomu walipokuwa kule Baal-hasori, karibu na Efraimu,[d] Absalomu aliwaalika wana wote wa mfalme.[e] **24** Basi Absalomu akaja kwa mfalme na kumwambia: “Kondoo wangu, mimi mtumishi wako, wanakatwa manyoya. Nakuomba wewe mfalme na watumishi wako twende pamoja.” **25** Lakini mfalme akamwambia Absalomu: “La, mwanangu. Tukienda sisi sote, tutakuwa mzigo kwako.” Ingawa aliendelea kumsihi, mfalme hakukubali kwenda, lakini alimbariki. **26** Ndipo Absalomu akamwambia: “Ikiwa hutaenda, tafadhali mruhusu Amnoni ndugu yangu aende pamoja nasi.”[f] Mfalme akamuuliza: “Kwa nini aende pamoja nawe?” **27** Lakini Absalomu akamsihi, kwa hiyo mfalme akamruhusu Amnoni na wana wote wa mfalme waende pamoja na Absalomu.

**28** Kisha Absalomu akawaagiza hivi watumishi wake: “Mwangalieni Amnoni, moyo wake utakapokuwa umechangamka kwa sababu ya divai, nitawaambia, ‘Muueni Amnoni!’ Ndipo mtakapomuua. Msiogope. Je, si mimi ndiye huwaamuru? Iweni imara na jasiri.” **29** Basi watumishi wa Absalomu wakamtendea Amnoni kama Absalomu alivyowaagiza; kisha wana wale wengine wa mfalme wakainuka, na kila mmoja wao akapanda nyumbu wake na kukimbia. **30** Walipokuwa njiani, habari hii ikamfikia Daudi: “Absalomu amewaua wana wote wa mfalme, na hakuna hata mmoja aliyebaki hai.” **31** Ndipo mfalme akasimama, akararua mavazi yake, na kulala chini, nao watumishi wake wote walikuwa wamesimama kando yake na mavazi yao yalikuwa yameraruliwa.

**32** Hata hivyo, Yehonadabu[a] mwana wa Shimea,[b] ndugu ya Daudi, akasema: “Bwana wangu usifikiri kwamba wamewaua wana wote wa mfalme, kwa maana Amnoni peke yake ndiye aliyekufa.[c] Absalomu ndiye aliyeagiza auawe kwa sababu alikuwa amekusudia kufanya hivyo[d] tangu Amnoni alipomwaibisha Tamari[e] dada yake.[f] **33** Sasa bwana wangu mfalme usisikilize habari hii inayosema, ‘Wana wote wa mfalme wamekufa’; ni Amnoni peke yake aliyekufa.”

**34** Wakati huo, Absalomu akakimbia.[g] Baadaye mlinzi akainua macho yake, akaona watu wengi wakija barabarani nyuma yake kando ya mlima. **35** Ndipo Yehonadabu[h] akamwambia mfalme: “Tazama! Wana wa mfalme wamerudi, kama tu nilivyokwambia mimi mtumishi wako.” **36** Mara tu alipomaliza kuzungumza, wana wa mfalme wakaingia, wakilia kwa sauti; mfalme pia na watumishi wake wote wakalia kwa uchungu sana.

SURA YA 13
a Met 19:13
b Met 18:19
c Mwa 34:7
d Yoh 11:54
e 1Fa 1:9, 19
f Zb 55:21; Met 10:18; Met 26:24-26

Safu ya 2
a 2Sa 13:3
b 1Sa 16:9; 1Nya 2:13
c 2Sa 12:10
d Mwa 27:41; Zb 7:14; Met 18:19
e 2Sa 13:12-14
f Law 18:9, 29
g 2Sa 13:38
h 2Sa 13:3

**37** Lakini Absalomu akaki-
mbia na kwenda kwa Talmai[a]
mwana wa Amihudi mfalme
wa Geshuri. Daudi akamwo-
mbolezea mwana wake kwa
siku nyingi. **38** Absalomu ali-
pokimbia na kwenda Geshuri,[b]
alikaa huko kwa miaka mitatu.

**39** Mwishowe Mfalme Dau-
di akatamani kwenda kumwo-
na Absalomu, kwa maana ali-
kuwa ametulia* baada ya kifo
cha Amnoni.

**14** Sasa Yoabu mwana
wa Seruya[c] akatambua
kwamba moyo wa mfalme uli-
tamani kumwona Absalo-
mu.[d] **2** Kwa hiyo Yoabu aka-
tuma watu huko Tekoa[e] wa-
mlete mwanamke mwerevu,
akamwambia hivi: “Tafadha-
li, jifanye kana kwamba unao-
mboleza, nawe uvae nguo za
kuomboleza, na usijipake ma-
futa.[f] Jifanye kama mwana-
mke ambaye amekuwa akio-
mboleza kwa siku nyingi kwa
sababu ya kufiwa. **3** Kisha
uende kwa mfalme na kumwa-
mbia hivi.” Basi Yoabu aka-
mwambia mambo ya kusema.*

**4** Mwanamke huyo Mtekoa
akaenda kwa mfalme, akaa-
nguka chini kifudifudi, akai-
nama na kusema: “Ee mfal-
me, nisaidie!” **5** Mfalme aka-
muuliza: “Kuna shida gani?”
Mwanamke huyo akasema:
“Mimi ni mjane; mume wangu
amekufa. **6** Nami, mtumishi
wako, nilikuwa na wana
wawili, nao wakapigana wa-
lipokuwa shambani. Hapaku-
wa na mtu wa kuwatengani-
sha, mwana mmoja aka-
mpiga mwenzake na kumuua.
**7** Sasa watu wote wa familia
wako dhidi yangu, mimi mtu-
mishi wako, nao wanasema,
‘Mtoe yule aliyemuua ndugu
yake, ili tumuue kwa sababu
ya uhai wa* ndugu yake amba-
ye alimuua,[a] hata kama tu-
tamwangamiza mrithi wake!’
Watakuwa wamezima kaa la-
ngu la mwisho linalowaka,#
na mume wangu hatakuwa na
jina wala mzao△ duniani.”

**8** Ndipo mfalme akamwa-
mbia mwanamke huyo: “Ne-
nda nyumbani kwako, nami
nitatoa agizo kukuhusu.”
**9** Mwanamke huyo Mtekoa
akamwambia mfalme: “Ee
bwana wangu mfalme, hatia
na iwe juu yangu na juu ya
nyumba ya baba yangu, laki-
ni wewe mfalme na kiti
chako cha ufalme hakina
hatia.” **10** Mfalme akamwa-
mbia: “Mtu yeyote akizungu-
mza nawe tena, mlete kwa-
ngu, naye hatakusumbua tena
kamwe.” **11** Lakini mwana-
mke huyo akasema: “Tafadha-
li mfalme, mkumbuke Yeho-
va Mungu wako, ili mtu ana-
yelipiza kisasi cha damu[b]
asilete maangamizi zaidi kwa
kumuua mwanangu.” Mfalme
akasema: “Kwa hakika kama
Yehova anavyoishi,[c] hakuna
hata unywele mmoja wa mwa-
na wako utakaoanguka chini.”
**12** Ndipo mwanamke huyo
akasema: “Tafadhali, niruhu-
su mimi mtumishi wako, ni-
kwambie neno moja, bwana
wangu mfalme.” Basi mfalme
akasema: “Niambie!”

**13** Mwanamke huyo akase-
ma: “Kwa nini, basi, umefiki-
ria kuwatendea watu wa Mu-

---

**13:39** *Au “amepata faraja.” **14:3** *Tnn., “akayatia maneno hayo kinywani mwake.”

**14:7** *Au “nafsi ya.” #Yaani, tumaini la mwisho la kupata wazao. △Tnn., “baki.”

---

**SURA YA 13**
*a* 2Sa 3:3
*b* Kum 3:14; Yos 12:4, 5; 2Sa 14:23

**SURA YA 14**
*c* 2Sa 2:18; 1Nya 2:15, 16
*d* 2Sa 13:39; 2Sa 18:33; 2Sa 19:2
*e* 2Nya 11:5, 6; 2Nya 20:20; Amo 1:1
*f* Mhu 9:8; Da 10:3

**Safu ya 2**
*a* Hes 35:19; Kum 19:11, 12
*b* Hes 35:19, 27; Kum 19:6
*c* Kum 6:13; Mhu 8:4

ngu jambo kama hilo?[a] Mfal-
me akisema jambo kama
hilo, anajitia katika hatia,
kwa sababu mfalme hamru-
dishi mwana wake aliyefuku-
zwa.[b] **14** Hakika tutakufa na
kuwa kama maji yanayomwa-
gwa chini, ambayo hayawezi
kuzolewa. Lakini Mungu hao-
ndoi uhai,* naye hufikiria sa-
babu za kumrudisha yule
aliyefukuzwa. **15** Nimekuja
kukwambia jambo hili bwa-
na wangu mfalme kwa saba-
bu watu walinitia woga. Basi
mimi mtumishi wako nikase-
ma, ‘Tafadhali, niruhusu ni-
zungumze na mfalme. Hue-
nda mfalme atatimiza ombi la-
ngu, mimi mtumwa wake.
**16** Huenda mfalme akasikili-
za na kuniokoa mimi mtumwa
wake kutoka mikononi mwa
mtu anayetaka kuniangami-
za mimi na mwanangu wa pe-
kee kutoka kwa urithi ambao
Mungu alitupatia.’[c] **17** Kisha
mimi mtumishi wako nikase-
ma, ‘Acha neno la bwana wa-
ngu mfalme linitulize,’ kwa
maana bwana wangu mfalme
ni kama malaika wa Mungu
wa kweli katika kutofautisha
jambo lililo jema na lililo baya.
Yehova Mungu wako awe pa-
moja nawe.”

**18** Basi mfalme akamwa-
mbia mwanamke huyo: “Tafa-
dhali, usinifiche jambo lolo-
te nitakalokuuliza.” Mwana-
mke huyo akamwambia: “Ta-
fadhali, sema bwana wangu
mfalme.” **19** Basi mfalme
akamuuliza: “Je, Yoabu ndi-
ye aliyekuambia ufanye hivi?”[d]
Mwanamke huyo akajibu:
“Kwa hakika kama unavyoi-
shi, Ee bwana wangu mfalme,
ni kama tu ulivyosema bwana
wangu mfalme, kwa kuwa Yoa-
bu mtumishi wako ndiye ali-
yeniagiza mimi mtumishi
wako na kuniambia niseme
maneno hayo yote.* **20** Mtu-
mishi wako Yoabu amefanya
hivyo ili mambo yaonekane to-
fauti, lakini wewe bwana wa-
ngu una hekima kama ya ma-
laika wa Mungu wa kweli na
unajua mambo yote yanayote-
ndeka nchini.”

**21** Basi mfalme akamwa-
mbia Yoabu: “Sawa, nitafanya
jambo hilo.[a] Nenda ukamlete
kijana Absalomu.”[b] **22** Ndi-
po Yoabu akaanguka chini ki-
fudifudi, akainama na kumsi-
fu mfalme. Yoabu akasema:
“Leo mimi mtumishi wako ni-
najua kwamba nimepata ki-
bali machoni pako, Ee bwa-
na wangu mfalme, kwa maa-
na wewe mfalme umetimiza
ombi langu, mimi mtumishi
wako.” **23** Kisha Yoabu akao-
ndoka kwenda Geshuri[c] na ku-
mleta Absalomu Yerusalemu.
**24** Hata hivyo, mfalme aka-
sema: “Acha arudi nyumba-
ni kwake, lakini hatauona uso
wangu.” Basi Absalomu aka-
rudi nyumbani kwake, naye
hakuuona uso wa mfalme.

**25** Sasa katika Israeli yote,
hakuna mwanamume yeyo-
te aliyesifiwa kwa sura yake
nzuri kama Absalomu. Haku-
wa na kasoro yoyote, kuanzia
wayo wa mguu mpaka utosi
wa kichwa chake. **26** Ali-
ponyoa kichwa chake—kwa
maana alikinyoa mwishoni
mwa kila mwaka kwa saba-
bu nywele zake zilikuwa nzi-
to sana—nywele hizo zilikuwa

**SURA YA 14**
a Kut 19:5; Hes 6:27
b 2Sa 13:38
c 2Sa 14:2, 7
d 2Sa 14:1-3

**Safu ya 2**
a 2Sa 14:13
b 2Sa 13:38
c Kum 3:14; 2Sa 3:3; 2Sa 13:37

**14:14** * Au “nafsi.”

**14:19** * Tnn., “kutia maneno hayo yote katika kinywa changu.”

na uzito wa shekeli 200* kulingana na mizani ya kifalme.#
27 Absalomu alizaa wana watatu[a] na binti mmoja ambaye aliitwa Tamari. Alikuwa mwanamke mrembo sana.

28 Absalomu akaendelea kuishi Yerusalemu kwa miaka miwili kamili, lakini hakuuona uso wa mfalme.[b] 29 Basi Absalomu akamwita Yoabu ili amtume kwa mfalme, lakini Yoabu akakataa kuja. Kisha akatuma mtu amwite kwa mara ya pili, lakini bado akakataa kuja. 30 Mwishowe akawaambia watumishi wake: “Shamba la Yoabu liko kando ya shamba langu, nalo lina shayiri. Nendeni mkalichome moto.” Basi watumishi wa Absalomu wakalichoma moto shamba hilo. 31 Yoabu akaenda nyumbani kwa Absalomu na kumuuliza: “Kwa nini watumishi wako walilichoma moto shamba langu?” 32 Absalomu akamjibu Yoabu: “Tazama! nilikutumia ujumbe huu, ‘Njoo nikutume kwa mfalme, umuulize: “Kwa nini niliondoka Geshuri?[c] Afadhali ningekaa huko. Sasa acha nikauone uso wa mfalme, na ikiwa nina hatia, basi aniue.”’”

33 Kwa hiyo Yoabu akaenda kwa mfalme na kumwambia. Kisha akamwita Absalomu, naye akaja kwa mfalme na kuanguka chini kifudifudi, mbele ya mfalme. Kisha mfalme akambusu Absalomu.[d]

14:26 *Karibu kilogramu 2.3. Angalia Nyongeza B14. #Huenda ilikuwa mizani yenye kipimo hususa iliyotumiwa katika jumba la mfalme au shekeli ya “kifalme” iliyokuwa tofauti na shekeli ya kawaida.

SURA YA 14
a 2Sa 18:18
b 2Sa 14:24
c 2Sa 14:23
d Mwa 45:15

Safu ya 2

SURA YA 15
a 1Sa 8:11; 1Fa 1:5; Met 11:2
b Kum 25:7; Ru 4:1
c 1Sa 8:20; 2Sa 8:15
d Zb 10:9; Zb 55:21; Met 26:25
e Met 11:9
f 2Sa 3:2
g 2Sa 13:38; 2Sa 14:23
h Law 22:21

15 Baada ya mambo hayo yote, Absalomu akajipatia gari na farasi na watu 50 wa kukimbia mbele yake.[a]
2 Absalomu alikuwa akiamka mapema na kusimama kando ya barabara iliyoelekea kwenye lango la jiji.[b] Absalomu alikuwa akimwita na kumuuliza hivi mtu yeyote aliyekuwa na kesi ambayo ilipaswa kuamuliwa na mfalme:[c] “Unatoka jiji gani?” naye alijibu: “Mimi mtumishi wako ninatoka katika mojawapo ya makabila ya Waisraeli.” 3 Kisha Absalomu alimwambia: “Madai yako ni ya kweli na ya haki, lakini hakuna yeyote kutoka kwa mfalme wa kusikiliza kesi yako.” 4 Absalomu alimwambia: “Laiti ningewekwa kuwa mwamuzi nchini! Kila mtu aliye na kesi au mashtaka angekuja kwangu, nami ningehakikisha kwamba anatendewa haki.”

5 Mtu alipomkaribia ili amwinamie, Absalomu alikuwa akinyoosha mkono wake na kumshika na kumbusu.[d]
6 Absalomu alikuwa akiwafanyia hivyo Waisraeli wote waliokuwa wakienda kwa mfalme kuwasilisha mashtaka yao; basi Absalomu akaendelea kuiba mioyo ya Waisraeli.[e]

7 Mwishoni mwa miaka minne,* Absalomu akamwambia mfalme: “Tafadhali, acha niende Hebroni[f] nikatimize nadhiri yangu niliyomwekea Yehova. 8 Kwa maana mimi mtumishi wako nilipokuwa nikiishi Geshuri[g] huko Siria niliweka nadhiri hii takatifu:[h] ‘Ikiwa Yehova atanirudisha Yerusalemu, nitamtolea Yeho-

15:7 *Au labda, “miaka 40.”

va dhabihu.’”* 9 Basi mfal-
me akamwambia: “Nenda kwa
amani.” Absalomu akaondoka
na kwenda Hebroni.

10 Sasa Absalomu akawa-
tuma wapelelezi katika maka-
bila yote ya Israeli, aka-
waambia: “Mara tu mtakapo-
sikia sauti ya pembe, tanga-
zeni hivi: ‘Absalomu amekuwa
mfalme katika Hebroni!’”[a]
11 Absalomu alikuwa amee-
nda huko na wanaume 200 ku-
toka Yerusalemu; alikuwa
amewakaribisha, nao hawa-
kushuku wala kujua kilicho-
kuwa kikiendelea. 12 Isito-
she, Absalomu alipotoa dhabi-
hu, aliwatuma watu wamwite
Ahithofeli[b] Mgiloni, mshauri
wa Daudi,[c] kutoka jiji la
Gilo.[d] Njama iliendelea kupa-
mba moto, na idadi ya watu
waliomuunga mkono Absalo-
mu ikaendelea kuongezeka.[e]

13 Baada ya muda mpelele-
zi fulani akaja kwa Daudi na
kumwambia: “Mioyo ya watu
wa Israeli imegeuka kumfua-
ta Absalomu.” 14 Mara moja
Daudi akawaambia watumishi
wake wote waliokuwa pamoja
naye huko Yerusalemu: “Tuo-
ndoke, tukimbie,[f] kwa maana
hakuna yeyote kati yetu ata-
kayemkwepa Absalomu! Fa-
nyeni haraka, asije akatufi-
kia na kutuletea msiba na ku-
waua watu wote jijini kwa
upanga!”[g] 15 Watumishi wa
mfalme wakamwambia mfal-
me: “Lolote ambalo wewe
bwana wetu mfalme utaamua,
sisi watumishi wako tuko
tayari kulifanya.”[h] 16 Basi
mfalme akatoka pamoja na
watu wote wa nyumbani mwa-
ke, lakini mfalme akawaa-
cha masuria kumi[a] ili watunze
nyumba.* 17 Mfalme akao-
ndoka pamoja na watu wote
waliokuwa pamoja naye, wa-
kasimama Beth-merhaki.

18 Watumishi wake wote
walioondoka pamoja naye* na
Wakerethi wote na Wapele-
thi[b] wote na Wagathi[c] wote,
watu 600 waliokuwa wame-
mfuata kutoka Gathi,[d] waka-
pita mbele yake akiwachungu-
za.# 19 Ndipo mfalme aka-
mwambia Itai[e] Mgathi: “Kwa
nini wewe pia uende pamo-
ja nasi? Rudi ukaishi na mfal-
me mpya, kwa sababu wewe
ni mgeni, na pia ulifuku-
zwa kutoka katika nchi yako.
20 Ulikuja jana tu, kwa nini
leo nikufanye utange-tange
pamoja nasi, uende wakati ni-
napohitaji kwenda na mahali
popote ninapoenda? Rudi pa-
moja na ndugu zako, na Ye-
hova akutendee kwa upendo
mshikamanifu na kwa uami-
nifu!”[f] 21 Lakini Itai aka-
mwambia mfalme: “Kwa ha-
kika kama Yehova anavyoi-
shi na kwa hakika kama bwa-
na wangu mfalme anavyoishi,
mahali popote utakapokuwa
wewe bwana wangu mfalme,
ukiwa hai au ukiwa umekufa,
mimi mtumishi wako nitaku-
wa mahali hapo!”[g] 22 Ndipo
Daudi akamwambia Itai:[h] “Pita
uvuke.” Basi Itai Mgathi aka-
vuka, pamoja na watu wake
wote na watoto wake.

23 Watu wote nchini wali-
kuwa wakilia kwa sauti ku-
bwa watu hao wote walipoku-
wa wakivuka ng’ambo ile nyi-
ngine, naye mfalme alikuwa
amesimama kando ya Bonde

SURA YA 15
a 2Sa 2:1; 2Sa 5:1, 5; 1Nya 3:4
b 2Sa 16:23; 2Sa 17:14; 2Sa 23:8, 34
c Zb 41:9; Zb 55:12, 13; Yoh 13:18
d Yos 15:20, 51
e Zb 3:1; Met 24:21
f 2Sa 19:9; Zb 3:Uta
g 2Sa 12:11
h Met 18:24

Safu ya 2
a 2Sa 12:11; 2Sa 16:21; 2Sa 20:3
b 2Sa 8:18; 2Sa 20:7; 1Fa 1:38; 1Nya 18:17
c Yos 13:2, 3
d 1Sa 27:4; 1Nya 18:1
e 2Sa 18:2
f 2Sa 2:5, 6; Zb 25:10; Zb 57:3; Zb 61:7; Zb 89:14
g Met 17:17; Met 18:24
h 2Sa 18:2

15:8 * Au “nitamwabudu; nitamtumikia.”

15:16 * Au “jumba la mfalme.” 15:18 * Au “waliovuka upande wake.” # Au “wakavuka mbele ya uso wa mfalme.”

la Kidroni;[a] watu wote walivu-
ka na kufuata barabara ina-
yoelekea nyikani. **24** Sadoki[b]
pia alikuwa mahali hapo pa-
moja na Walawi wote[c] waliobe-
ba sanduku[d] la agano la Mu-
ngu wa kweli;[e] nao wakaliwe-
ka chini Sanduku la Mungu wa
kweli; Abiathari[f] pia alikuwe-
po watu wote walipovuka ku-
toka jijini. **25** Lakini mfal-
me akamwambia Sadoki: "Li-
rudishe jijini Sanduku la Mu-
ngu wa kweli.[g] Nikipata kibali
machoni pa Yehova, ataniru-
disha na kuniruhusu kuliona
na kuona mahali linapokaa.[h]
**26** Lakini akisema, 'Sipe-
ndezwi nawe,' basi na anite-
ndee jambo lolote analoona ni
jema." **27** Mfalme akamwa-
mbia kuhani Sadoki: "Je, wewe
si mwonaji?[i] Rudi jijini kwa
amani, na pia wachukue wana
wenu wawili, Ahimaazi mwa-
na wako na Yonathani[j] mwa-
na wa Abiathari. **28** Nitango-
jea kando ya vivuko vya nyi-
kani mpaka nitakapopata ha-
bari kutoka kwenu."[k] **29** Basi
Sadoki na Abiathari wakaliru-
disha Sanduku la Mungu wa
kweli Yerusalemu, nao waka-
baki huko.

**30** Daudi alipanda Mlima
wa Mizeituni[l] huku akilia; ali-
kuwa amefunika kichwa cha-
ke, na alikuwa miguu mitu-
pu. Pia watu wote walioku-
wa pamoja naye walifunika
vichwa vyao, nao waliku-
wa wakilia huku wakipanda.
**31** Kisha Daudi akaambiwa
hivi: "Ahithofeli ni miongo-
ni mwa watu wanaopanga nja-
ma[m] pamoja na Absalomu."[n]
Daudi akasema: "Ee Yeho-
va,[o] tafadhali badili ushau-
ri wa Ahithofeli uwe upu-
mbavu!"[p]

**32** Daudi alipofika kwenye
kilele, mahali ambapo watu
walizoea kumwinamia Mungu,
Hushai[a] Mwarki[b] alikuwa ma-
hali hapo ili kumpokea,
joho lake lilikuwa limeraru-
ka na alikuwa na mavumbi ki-
chwani. **33** Hata hivyo, Dau-
di akamwambia: "Ukivuka
kwenda pamoja nami, utaku-
wa mzigo kwangu. **34** Lakini
ukirudi jijini nawe umwambie
Absalomu, 'Mimi ni mtumi-
shi wako, Ee mfalme. Niliku-
wa mtumishi wa baba yako za-
mani, lakini sasa mimi ni mtu-
mishi wako,'[c] ndipo utakapo-
nisaidia kuvuruga ushauri wa
Ahithofeli.[d] **35** Kuhani Sa-
doki na Abiathari wako huko
pamoja nawe. Utamwambia
kuhani Sadoki na Abiathari
mambo yote utakayosikia ka-
tika nyumba ya mfalme.[e]
**36** Wana wao wawili, Ahimaa-
zi[f] mwana wa Sadoki na Yo-
nathani[g] mwana wa Abiatha-
ri wako huko pamoja nao,
nanyi mtawatumia wana hao
kuniletea habari zote mtaka-
zosikia." **37** Basi Hushai ra-
fiki ya*[h] Daudi akaingia jijini
Absalomu alipokuwa akiingia
Yerusalemu.

**16** Daudi alipokuwa amepi-
ta mbele kidogo ya
kile kilele,[i] Siba[j] mtumishi wa
Mefiboshethi[k] alikuwa hapo
ili kumpokea; alikuwa na pu-
nda wawili wenye matandi-
ko, na walikuwa wamebeba
mikate 200, keki 100 za za-
bibu kavu, keki 100 za matu-
nda ya kiangazi,* na mtungi
mkubwa wa divai.[l] **2** Mfalme
akamuuliza Siba: "Kwa nini
umeleta vitu hivi?" Siba aka-

SURA YA 15
a 1Fa 2:36, 37; 2Nya 30:14; Yoh 18:1
b 2Sa 8:17; 2Sa 20:25; 1Fa 1:8; 1Fa 2:35; 1Nya 6:8
c Hes 8:19
d Kut 37:1; Law 16:2
e Hes 4:15; Hes 7:9; 1Nya 15:2
f 1Sa 22:20; 1Sa 30:7
g 2Sa 6:17
h 2Sa 7:2; Zb 26:8; Zb 27:4
i 1Sa 9:9
j 2Sa 17:17
k 2Sa 15:36; 2Sa 17:16, 21
l Mt 21:1; Mt 24:3; Mdo 1:12
m Zb 41:9; Zb 55:12, 13; Yoh 13:18
n Zb 3:Uta
o Zb 3:7
p 2Sa 16:23; 2Sa 17:14

Safu ya 2
a 2Sa 16:16
b Yos 16:1, 2
c 2Sa 16:18, 19
d 2Sa 17:7, 14
e 2Sa 17:15, 16
f 2Sa 18:19
g 2Sa 17:17; 1Fa 1:42
h 2Sa 16:16; 1Nya 27:33

SURA YA 16
i 2Sa 15:30
j 2Sa 9:2, 9
k 2Sa 9:6
l 1Sa 25:18

**15:37** *Au "msiri wa." **16:1** *Hasa tini na labda pia tende.

mjibu: “Punda ni kwa ajili ya
nyumba ya mfalme ili wapa-
nde juu yao, mikate na matu-
nda ya kiangazi ni kwa ajili
ya vijana, na divai ni kwa ajili
ya wale watakaochoka nyika-
ni.”[a] **3** Mfalme akamuuliza:
“Na mwana wa bwana wako
yuko wapi?”[b] Siba akamwa-
mbia mfalme: “Yuko Yerusale-
mu, kwa maana alisema, ‘Leo
nyumba ya Israeli itanirudi-
shia utawala wa kifalme wa
baba yangu.’”[c] **4** Ndipo mfal-
me akamwambia Siba: “Taza-
ma! Mali yote ya Mefiboshethi
ni yako.”[d] Siba akasema: “Nai-
nama mbele yako. Acha nipa-
te kibali machoni pako, bwa-
na wangu mfalme.”[e]

**5** Mfalme Daudi alipofika
Bahurimu, mtu fulani kuto-
ka katika ukoo wa nyumba
ya Sauli anayeitwa Shimei,[f]
mwana wa Gera, akaja ku-
mtukana Daudi huku akimka-
ribia.[g] **6** Alikuwa akimtu-
pia Daudi mawe, na watumishi
wote wa Mfalme Daudi, pamo-
ja na watu wote na wanaume
mashujaa waliokuwa upande
wake wa kulia na wa kusho-
to. **7** Shimei alimtukana aki-
sema: “Ondoka, ondoka, wewe
mtu mwenye hatia ya damu!
Wewe mtu asiyefaa kitu!
**8** Yehova amekulipiza kwa sa-
babu ya hatia yote uliyopata
kwa kumwaga damu ya watu
wa nyumba ya Sauli, amba-
ye umechukua mahali pake na
kutawala ukiwa mfalme, laki-
ni Yehova anautia ufalme mi-
kononi mwa Absalomu mwa-
na wako. Sasa msiba umeku-
pata kwa sababu wewe ni mtu
mwenye hatia ya damu!”[h]

**9** Ndipo Abishai mwana wa
Seruya[i] akamwambia mfalme:
“Kwa nini huyu mbwa mfu[j]
akutukane bwana wangu
mfalme?[a] Tafadhali niruhusu
nivuke, nikamkate kichwa.”[b]
**10** Lakini mfalme akasema:
“Nina nini nanyi, enyi wana
wa Seruya?[c] Mwacheni ani-
tukane,[d] kwa sababu Yehova
amemwambia,[e] ‘Mtukane Dau-
di!’ Basi ni nani anayepaswa
kumuuliza, ‘Kwa nini unafa-
nya hivi?’” **11** Kisha Daudi
akamwambia Abishai na watu-
mishi wake wote: “Ikiwa mwa-
nangu mwenyewe, niliye-
mzaa anatafuta uhai wangu,*[f]
je, Mbenjamini hatafanya zai-
di?[g] Mwacheni anitukane, kwa
maana Yehova alimwambia
afanye hivyo! **12** Huenda Ye-
hova ataona mateso ya-
ngu,[h] na Yehova atanilipa kwa
wema badala ya matusi nili-
yotukanwa leo hii.”[i] **13** Kwa
hiyo Daudi na wanaume wake
wakaendelea kuteremka bara-
barani huku Shimei akite-
mbea kando ya mlima samba-
mba na Daudi, naye alikuwa
akimtukana kwa sauti,[j] akitu-
pa mawe na kurusha mavumbi
mengi.

**14** Hatimaye mfalme na
watu wote waliokuwa pamoja
naye wakafika wakiwa wame-
choka mahali walikokuwa wa-
kienda, nao wakapumzika.*

**15** Wakati huo, Absalomu
na wanaume wote wa Israeli
wakafika Yerusalemu, na Ahi-
thofeli[k] alikuwa pamoja naye.
**16** Hushai[l] Mwarki,[m] rafiki
ya* Daudi, alipoingia kwa
Absalomu, alimwambia hivi
Absalomu: “Mfalme na aishi
muda mrefu![n] Mfalme na ai-
shi muda mrefu!” **17** Ndipo
Absalomu akamuuliza Hushai:

---

**16:11** *Au “nafsi yangu.” **16:14** *Tnn., “wakajiburudisha.” **16:16** *Au “msiri wa.”

**SURA YA 16**
a 2Sa 17:27-29
b 2Sa 9:3
c 2Sa 19:25-27
d 2Sa 9:9, 10
e Met 26:22
f 2Sa 19:16; 1Fa 2:8, 44
g Kut 22:28; Mhu 10:20
h 1Sa 24:6, 7; 1Sa 26:9, 11; Zb 3:1, 2; Zb 7:1; Zb 71:10, 11
i 1Nya 2:15, 16
j 1Sa 24:14

**Safu ya 2**
a Kut 22:28
b 1Sa 26:8
c 2Sa 19:22; 1Fa 2:5
d Zb 37:8; 1Pe 2:23
e 2Sa 12:10
f 2Sa 12:11; 2Sa 15:14; 2Sa 17:12
g 2Sa 19:16
h Mwa 29:32; Kut 3:7; Zb 25:18
i Zb 109:28
j 2Sa 16:5
k 2Sa 15:12, 31
l 2Sa 15:32, 37; 1Nya 27:33
m Yos 16:1, 2
n 1Fa 1:25

"Je, huu ndio upendo mshika-
manifu unaomtendea rafiki
yako? Kwa nini hukwenda na
rafiki yako?" **18** Basi Hushai
akamwambia Absalomu: "Si-
wezi kufanya hivyo, ninamuu-
nga mkono yule aliyechaguli-
wa na Yehova, na watu hawa,
na wanaume wote wa Israeli.
Nitakaa pamoja naye. **19** Na
kwa mara nyingine nasema,
Ninapaswa kumtumikia nani?
Je, sipaswi kumtumikia mwa-
na wake? Kama nilivyomtumi-
kia baba yako, ndivyo nitaka-
vyokutumikia."[a]

**20** Ndipo Absalomu aka-
mwambia Ahithofeli: "Nipe
ushauri.[b] Tufanye nini?"
**21** Basi Ahithofeli akamwa-
mbia Absalomu: "Fanya ngo-
no na masuria wa baba
yako,[c] aliowaacha waitunze
nyumba.*[d] Kisha Waisraeli
wote watasikia kwamba ume-
kuwa uvundo kwa baba yako,
na wale wanaokuunga mko-
no watapata nguvu." **22** Kwa
hiyo wakampigia hema Absa-
lomu juu ya paa,[e] naye Absa-
lomu akafanya ngono na ma-
suria wa baba yake[f] Waisraeli
wote wakitazama.[g]

**23** Siku hizo, ushauri ulio-
tolewa na Ahithofeli[h] ulionwa
kama neno la* Mungu wa
kweli. Hivyo ndivyo ushauri
wote wa Ahithofeli ulivyotha-
miniwa, na Daudi na pia
Absalomu.

**17** Kisha Ahithofeli aka-
mwambia Absalomu:
"Tafadhali, niruhusu nicha-
gue wanaume 12,000 niende
kumfuatia Daudi usiku wa leo.
**2** Nitamkuta akiwa amechoka
na akiwa dhaifu,*[a] kisha nita-
mtia woga; na watu wote wa-
lio pamoja naye watakimbia,
nami nitamuua mfalme peke
yake.[b] **3** Halafu nitawarudi-
sha watu wote kwako. Kurudi
kwa watu wote kunategemea
kitakachompata mtu unaye-
mtafuta. Kisha watu wote wa-
takuwa na amani." **4** Pende-
kezo hilo lilikuwa zuri kabisa
machoni pa Absalomu na wa-
zee wote wa Israeli.

**5** Hata hivyo, Absalomu
akasema: "Tafadhali, mwite-
ni pia Hushai[c] Mwarki, tusikie
jambo atakalosema." **6** Basi
Hushai akaja kwa Absalo-
mu. Kisha Absalomu akamwa-
mbia: "Huu ndio ushauri ulio-
tolewa na Ahithofeli. Je, tu-
fuate ushauri wake? Kama
sivyo, tuambie jambo la ku-
fanya." **7** Ndipo Hushai aka-
mwambia Absalomu: "Waka-
ti huu, ushauri uliotolewa na
Ahithofeli si mzuri!"[d]

**8** Hushai akaendelea kuse-
ma: "Unajua vizuri kwamba
baba yako na wanaume wake
ni mashujaa,[e] na wana hasira*
kama dubu aliyepoteza wato-
to wake porini.[f] Isitoshe, baba
yako ni mpiganaji hodari,[g]
naye hatakaa usiku kucha na
watu. **9** Sasa hivi amejificha
ndani ya mojawapo ya mapa-
ngo* au mahali pengine;[h] iki-
wa atakuwa wa kwanza kutu-
shambulia, wale watakaosikia
habari hiyo watasema, 'Watu
wanaomfuata Absalomu wa-
meshindwa!' **10** Hata mwa-
namume jasiri aliye na moyo
kama wa simba[i] hakika ata-
nyong'onyea kwa woga, kwa
maana Waisraeli wote wana-

SURA YA 16
a 2Sa 15:34
b Zb 37:12
c Law 18:8, Law 20:11, 1Fa 2:22
d 2Sa 15:16
e 2Sa 11:2
f Kum 22:30, 2Sa 20:3
g 2Sa 12:11, 12
h 2Sa 15:12, 2Sa 17:14, 23

Safu ya 2

SURA YA 17
a 2Sa 16:14
b Zb 37:12, Zb 41:9, Zb 55:12, 13
c 2Sa 15:32, 2Sa 16:16
d 2Sa 15:34
e 1Sa 16:18, 2Sa 15:18, 2Sa 23:8, 18, 1Nya 11:26
f Met 17:12
g 1Sa 17:50, 1Sa 18:7, 1Sa 19:8, 2Sa 10:18
h 1Sa 22:1, 1Sa 23:19
i Mwa 49:9, 2Sa 1:23, Isa 31:4

**16:21** * Au "walitunze jumba la mfalme." **16:23** * Au "ulionwa kama ushauri uliotafutwa kutoka kwa."

**17:2** * Au "amedhoofika mikono yote miwili." **17:8** * Au "na wana uchungu nafsini." **17:9** * Au "mashimo; mabonde."

jua kwamba baba yako ni
mwanamume shujaa[a] na kwa-
mba wanaume walio pamo-
ja naye ni jasiri. **11** Natoa
ushauri huu: Waisraeli wote
na wakusanyike kwako, kua-
nzia Dani mpaka Beer-sheba,[b]
wengi kama chembe za mcha-
nga kwenye ufuo wa baha-
ri,[c] nawe uwaongoze vitani.
**12** Tutamshambulia mahali
popote atakapopatikana, nasi
tutamwangukia kama umande
unavyoanguka ardhini; na ha-
kuna hata mmoja wao ataka-
yeokoka, wala yeye wala mwa-
namume yeyote aliye pamo-
ja naye. **13** Ikiwa atakimbilia
jiji fulani, Waisraeli wote wa-
tachukua kamba na kwenda
katika jiji hilo na kuliburu-
ta mpaka bondeni, na hakuna
hata jiwe dogo litakalobaki."

**14** Ndipo Absalomu na wa-
naume wote wa Israeli waka-
sema: "Ushauri wa Hushai
Mwarki ni bora[d] kuliko ushau-
ri wa Ahithofeli!" Kwa maana
Yehova alikuwa ameazimia*
kuvuruga ushauri mzuri wa
Ahithofeli,[e] ili Yehova amletee
msiba Absalomu.[f]

**15** Baadaye Hushai aka-
mwambia Sadoki na Abiatha-
ri[g] waliokuwa makuhani: "Hivi
ndivyo Ahithofeli alivyo-
mshauri Absalomu na wazee
wa Israeli, na hivi ndivyo nili-
vyowashauri. **16** Sasa tume-
ni ujumbe haraka kwa Dau-
di na kumwonya hivi: 'Usikae
kwenye vivuko vilivyo nyikani
usiku wa leo, lakini hakikisha
umevuka, usipofanya hivyo,
wewe mfalme na watu wote
walio pamoja nawe mtaanga-
mizwa.'"*[h]

**17** Yonathani[a] na Ahimaa-
zi[b] walikuwa wakikaa En-
rogeli;[c] basi kijakazi fulani
akaenda na kuwaambia, nao
wakaenda kumwambia Mfal-
me Daudi kwa maana ha-
wakutaka kujihatarisha kwa
kuonekana wakiingia jijini.
**18** Hata hivyo, kijana fula-
ni akawaona na kumwambia
Absalomu. Basi wote wawili
wakaondoka haraka na kwe-
nda mpaka kwenye nyumba
ya mtu fulani huko Bahuri-
mu[d] aliyekuwa na kisima kati-
ka ua wa nyumba yake.
Wakaingia kisimani, **19** ki-
sha mke wa mwanamume
huyo akakifunika kisima hi-
cho na kuweka chengachenga
za nafaka juu yake; hakuna
aliyejua jambo hilo. **20** Wa-
tumishi wa Absalomu waka-
ja kwa mwanamke huyo nyu-
mbani kwake na kumuuliza:
"Ahimaazi na Yonathani wako
wapi?" Mwanamke huyo aka-
wajibu: "Walipita hapa wakae-
nda kwenye maji."[e] Kisha wa-
naume hao wakawatafuta la-
kini hawakuwapata, basi wa-
karudi Yerusalemu.

**21** Baada ya wanaume hao
kwenda zao, walitoka kisi-
mani na kwenda kumjuli-
sha Mfalme Daudi. Wakamwa-
mbia: "Ondoka, uvuke hara-
ka maji haya, kwa maana Ahi-
thofeli ametoa ushauri dhidi
yako."[f] **22** Mara moja Daudi
na watu wote waliokuwa pa-
moja naye wakaondoka na ku-
vuka Yordani. Wakati wa ma-
pambazuko, hapakuwa na mtu
hata mmoja ambaye hakuwa
amevuka Yordani.

**23** Ahithofeli alipoona kwa-
mba ushauri wake hauku-
fuatwa, aliweka matandiko
juu ya punda wake na kwenda

---

**17:14** *Au "amekusudia." **17:16** *Tnn., "mtamezwa."

**SURA YA 17**
*a* 1Sa 18:5
*b* Amu 20:1
*c* 1Fa 4:20
*d* Met 21:1
*e* 2Sa 15:31, 34; 2Sa 16:23; Met 19:21; Met 21:30
*f* Kum 2:30; 2Nya 25:20
*g* 2Sa 8:17; 2Sa 15:35
*h* Zb 35:24, 25

**Safu ya 2**
*a* 1Fa 1:42
*b* 2Sa 15:27, 36; 2Sa 18:19
*c* Yos 15:7, 12; Yos 18:16, 20; 1Fa 1:9
*d* 2Sa 16:5; 2Sa 19:16
*e* Kut 1:19; Yos 2:3-5; 1Sa 19:12, 14; 1Sa 21:2
*f* 2Sa 17:1, 2

nyumbani kwake katika mji
wao.[a] Baada ya kuwapa maa-
gizo watu wa nyumbani mwa-
ke,[b] akajitia kitanzi.*[c] Basi
akafa na kuzikwa katika ma-
kaburi ya mababu zake.

24 Wakati huo, Daudi akae-
nda Mahanaimu,[d] naye Absa-
lomu akavuka Yordani pamoja
na wanaume wote wa Israeli.
25 Absalomu alimweka Ama-
sa[e] kuwa msimamizi wa jeshi
badala ya Yoabu;[f] Amasa ali-
kuwa mwana wa mwanamu-
me Mwisraeli aliyeitwa Ithra,
aliyelala na Abigaili,[g] binti ya
Nahashi, dada ya Seruya,
mama ya Yoabu. 26 Waisrae-
li na Absalomu wakapiga ka-
mbi katika nchi ya Gileadi.[h]

27 Mara tu Daudi alipofi-
ka Mahanaimu, Shobi mwana
wa Nahashi kutoka katika jiji
la Raba[i] la Waamoni, Makiri[j]
mwana wa Amieli kutoka Lo-
debari, na Barzilai[k] Mgileadi
kutoka Rogelimu 28 wakale-
ta vitanda, mabeseni, vyungu,
ngano, shayiri, unga, nafaka
iliyokaangwa, maharagwe ma-
pana, dengu, nafaka iliyokau-
ka, 29 asali, siagi, kondoo,
na jibini. Walimletea vitu hi-
vyo vyote Daudi na watu wa-
liokuwa pamoja naye ili wale,[l]
kwa maana walisema: "Watu
wana njaa, wamechoka, na
wana kiu nyikani."[m]

18 Kisha Daudi akawahe-
sabu watu waliokuwa
pamoja naye na kuweka juu
yao wakuu wa maelfu na wa-
kuu wa mamia.[n] 2 Na Dau-
di akatuma theluthi ya wana-
ume chini ya amri ya* Yoa-
bu,[o] na theluthi nyingine chi-
ni ya amri ya Abishai[p] mwana
wa Seruya,[a] ndugu ya Yoabu,
na theluthi nyingine chini ya
amri ya Itai[b] Mgathi. Kisha
mfalme akawaambia wanau-
me hao: "Mimi pia nitaenda
pamoja nanyi." 3 Lakini wa-
kasema: "Usiende,[c] kwa maa-
na tukikimbia, hawatashu-
ghulika nasi;* na nusu yetu
tukifa, hawatajali juu yetu,
kwa maana thamani yako ni
sawa na watu 10,000 miongo-
ni mwetu.[d] Kwa hiyo, litaku-
wa jambo bora zaidi ikiwa uta-
tutumia msaada kutoka jijini."
4 Mfalme akawaambia: "Nita-
fanya jambo lolote mnaloona
ni jema zaidi." Kwa hiyo mfal-
me akasimama karibu na la-
ngo la jiji na wanaume wote
wakatoka wakiwa katika ma-
kundi ya mamia na maelfu.
5 Kisha mfalme akampa agi-
zo hili Yoabu, Abishai, na Itai:
"Mtendeeni kwa upole kijana
Absalomu kwa ajili yangu."[e]
Wanaume wote walimsikia
mfalme akiwapa wakuu wote
agizo hilo kuhusu Absalomu.

6 Wanaume hao wakaenda
kupigana na Waisraeli, wali-
pigana vita hivyo katika
msitu wa Efraimu.[f] 7 Huko,
watu wa Israeli[g] wakashi-
ndwa na watumishi wa Dau-
di,[h] na wanaume wengi waka-
uawa siku hiyo—wanaume
20,000. 8 Vita vikaenea ka-
tika eneo lote. Isitoshe, msi-
tu uliwaua* watu wengi zaidi
kuliko waliouawa kwa upanga
siku hiyo.

9 Mwishowe Absalomu aka-
kutana kwa ghafla na watumi-
shi wa Daudi. Absalomu aliku-
wa amepanda juu ya nyumbu,
na nyumbu huyo akaingia chi-

SURA YA 17
a Yos 15:20, 51; 2Sa 15:12
b 2Fa 20:1
c 1Sa 31:4; 1Fa 16:18; Zb 5:10; Zb 55:23; Mt 27:3, 5; Mdo 1:18
d Mwa 32:1, 2; Yos 13:24, 26
e 2Sa 19:13; 2Sa 20:4, 10
f 2Sa 8:16
g 1Nya 2:16, 17
h Hes 32:1; Kum 3:15
i Kum 3:11; Yos 13:24, 25; 2Sa 12:26, 29
j 2Sa 9:3-5
k 2Sa 19:31, 32; 1Fa 2:7
l Met 11:25
m 1Sa 25:18; 2Sa 16:2

SURA YA 18
n Met 20:18
o 2Sa 8:16; 2Sa 10:7
p 2Sa 23:18, 19

Safu ya 2
a 1Nya 2:15, 16
b 2Sa 15:19, 21
c 2Sa 21:17
d 2Sa 17:1-3; Omb 4:20
e 2Sa 18:12
f 2Sa 17:26
g 2Sa 16:15
h Zb 3:7; Met 24:21, 22

**17:23** *Au "akajinyonga." **18:2** *Tnn., "mkono wa."

**18:3** *Tnn., "hawataweka moyo wao juu yetu." **18:8** *Tnn., "uliwala."

ni ya matawi yaliyosongama-
na ya mti mkubwa, na kichwa
chake kikakwama kwenye
mti huo hivi kwamba akaba-
ki amening'inia hewani huku
nyumbu wake akiendelea ku-
kimbia. **10** Mtu fulani alio-
na jambo hilo na kumwambia
Yoabu:[a] "Jamani! Nimemwona
Absalomu akining'inia kwe-
nye mti mkubwa." **11** Yoa-
bu akamwambia hivi mtu
huyo: "Ikiwa ulimwona, kwa
nini hukumuua papo hapo
na kumwangusha chini? Ikiwa
ungefanya hivyo, ningefura-
hia kukupa vipande kumi vya
fedha na mshipi." **12** Lakini
mtu huyo akamwambia Yoa-
bu: "Hata kama ningepewa vi-
pande 1,000 vya fedha, nisi-
ngeunyoosha mkono wangu
dhidi ya mwana wa mfalme,
kwa maana tulimsikia mfal-
me akikupa agizo hili, wewe
na Abishai na Itai: 'Haidhu-
ru wewe ni nani, mlindeni ki-
jana Absalomu.'[b] **13** Nisinge-
tii na hivyo kumuua,* jambo
hilo lingejulikana kwa mfal-
me siku moja, nawe hungeni-
linda." **14** Ndipo Yoabu aka-
sema: "Sitaendelea kupoteza
muda pamoja nawe!" Basi aka-
chukua mikuki mitatu mido-
go* na kumchoma nayo Absa-
lomu kwenye moyo alipokuwa
angali hai akining'inia kwenye
mti mkubwa. **15** Kisha watu-
mishi kumi waliombebea Yoa-
bu silaha wakaja na kumpi-
ga Absalomu mpaka waka-
muua.[c] **16** Sasa Yoabu aka-
piga pembe, na watu wakarudi
na kuacha kuwafuatia Wais-
raeli; Yoabu akawaambia wasi-
wafuatie. **17** Wakamchukua
Absalomu na kumtupa nda-
ni ya shimo kubwa msituni,
nao wakarundika rundo ku-
bwa sana la mawe juu yake.[a]
Kisha Waisraeli wote wakaki-
mbia na kurudi katika nyu-
mba zao.

**18** Absalomu alipokuwa hai,
alikuwa amechukua na kuji-
simamishia nguzo katika Bo-
nde la* Mfalme,[b] kwa maana
alisema: "Sina mwana ataka-
yeendeleza kumbukumbu ya
jina langu."[c] Basi akaiita ngu-
zo hiyo kwa jina lake, na ta-
ngu siku hiyo inaitwa Mnara
wa Ukumbusho wa Absalomu.

**19** Ahimaazi[d] mwana wa
Sadoki akasema: "Tafadhali,
niruhusu nikimbie na kumpe-
lekea mfalme habari hizi, kwa
maana Yehova amemtendea
kwa haki kwa kumweka huru
kutoka mikononi mwa maa-
dui wake."[e] **20** Lakini Yoa-
bu akamwambia: "Hutapeleka
habari hizi leo. Unaweza ku-
zipeleka siku nyingine, lakini
hutampelekea mfalme habari
hizi leo kwa sababu aliyekufa
ni mwana wake mwenyewe."[f]
**21** Kisha Yoabu akamwambia
mtu fulani Mkushi:[g] "Nenda,
umwambie mfalme mambo
uliyoona." Kwa hiyo Mkushi
huyo akamwinamia Yoabu
na kukimbia. **22** Ahimaazi
mwana wa Sadoki akamwa-
mbia tena Yoabu: "Liwalo na
liwe, tafadhali niruhusu niki-
mbie na kumfuata yule Mku-
shi." Hata hivyo, Yoabu aka-
mwambia: "Mwanangu, kwa
nini ukimbie wakati huna ha-
bari yoyote ya kupeleka?"
**23** Lakini bado akasema: "Li-
walo na liwe, acha niki-
mbie." Yoabu akamwambia:

---

18:13 *Au "Ikiwa ningeitendea nafsi yake kwa hila." 18:14 *Au labda, "vishale." Tnn., "fito za chuma."

18:18 *Au "Nchi Tambarare ya Chini ya."

**SURA YA 18**
a 2Sa 8:16, 2Sa 18:2
b 2Sa 18:5
c 2Sa 12:10, Met 2:22, Met 20:20, Met 30:17

**Safu ya 2**
a Yos 7:24, 26, Yos 8:29, Yos 10:23, 27
b Mwa 14:17
c 2Sa 14:27
d 2Sa 15:35, 36, 2Sa 17:17
e Zb 9:4
f 2Sa 18:5
g Mwa 10:6

“Kimbia!” Basi Ahimaazi aka-
kimbia kupitia njia ya wilaya
ya Yordani,* na hatimaye aka-
mpita huyo Mkushi.
**24** Daudi alikuwa ameketi
kati ya malango mawili ya jiji,[a]
na mlinzi[b] akapanda ukuta-
ni hadi juu ya paa la lango.
Akatazama na kumwona mtu
fulani akikimbia peke yake.
**25** Kwa hiyo mlinzi huyo
akaita kwa sauti na kumjuli-
sha mfalme. Mfalme akasema:
“Ikiwa yuko peke yake, anale-
ta habari.” Mtu huyo alipozi-
di kukaribia, **26** mlinzi aka-
mwona mtu mwingine akiki-
mbia. Kwa hiyo mlinzi huyo
akamwambia mlinda lango:
“Tazama! Mtu mwingine ana-
kimbia peke yake!” Mfalme
akasema: “Huyo pia analeta
habari.” **27** Mlinzi akasema:
“Naona mtu wa kwanza akiki-
mbia kama Ahimaazi[c] mwana
wa Sadoki,” basi mfalme aka-
sema: “Huyo ni mtu mwema,
naye analeta habari njema.”
**28** Kisha Ahimaazi akamwa-
mbia hivi mfalme kwa sauti:
“Mambo yote ni sawa!” Ndi-
po akamwinamia mfalme kifu-
difudi. Halafu akasema: “Aba-
rikiwe Yehova Mungu wako,
ambaye amewatia mikononi
mwako wanaume waliokuasi*
bwana wangu mfalme!”[d]
**29** Hata hivyo, mfalme
akauliza: “Je, kijana Absalo-
mu hajambo?” Ahimaazi aka-
jibu: “Niliona vurugu kubwa
Yoabu alipomtuma mtumishi
wa mfalme na mimi mtumishi
wako, lakini sikuelewa maana
yake.”[e] **30** Kwa hiyo mfalme
akasema: “Sogea kando, sima-
ma hapa.” Basi akasogea ka-
ndo na kusimama hapo.
**31** Ndipo yule Mkushi aka-
fika[a] na kusema: “Bwana wa-
ngu mfalme na apokee habari
hizi: Leo Yehova ametekeleza
haki kwa kukuweka huru ku-
toka mikononi mwa wote wa-
liokuasi.”[b] **32** Lakini mfalme
akamuuliza huyo Mkushi: “Je,
kijana Absalomu hajambo?”
Ndipo Mkushi akajibu: “Maa-
dui wote wa bwana wangu
mfalme na wote waliokuasi
ili kukudhuru na wawe kama
huyo kijana!”[c]
**33** Jambo hilo likamtaabi-
sha mfalme, akapanda kwe-
nye chumba kilicho paani juu
ya lango na kulia, alikuwa aki-
sema hivi huku akitembea:
“Mwanangu Absalomu, mwa-
nangu, mwanangu Absalomu!
Laiti ningekufa badala yako,
Absalomu mwanangu, mwa-
nangu!”[d]

**19** Yoabu akaletewa haba-
ri hii: “Mfalme analia
na kumwombolezea Absalo-
mu.”[e] **2** Basi siku hiyo ushi-
ndi* uligeuka na kuwa mao-
mbolezo kwa watu wote,
kwa sababu walisikia kwa-
mba mfalme alikuwa aki-
mwombolezea mwana wake.
**3** Siku hiyo watu wakarudi ji-
jini kimyakimya[f] wakiona aibu
kama watu waliokimbia kuto-
ka vitani. **4** Mfalme aliufu-
nika uso wake na kuendelea
kulia kwa sauti kubwa: “Mwa-
nangu Absalomu! Absalomu
mwanangu, mwanangu!”[g]
**5** Kisha Yoabu akaingia
nyumbani kwa mfalme na ku-
mwambia: “Leo umewaaibisha
watumishi wako wote ambao
siku ya leo waliokoa uhai
wako,* uhai wa# wana wako,[h]

SURA YA 18
a 2Sa 18:4
b 2Fa 9:17
c 2Sa 18:19
d 2Sa 22:47; Zb 144:1
e 2Sa 18:22

Safu ya 2
a 2Sa 18:21
b 2Sa 22:49; Zb 55:18; Zb 94:1; Zb 124:2, 3
c Zb 27:2
d 2Sa 12:10; 2Sa 17:14; 2Sa 19:1; Met 19:13

SURA YA 19
e 2Sa 18:5; 2Sa 18:14
f 2Sa 17:24
g 2Sa 18:33
h 2Sa 3:2-5; 2Sa 5:14-16

**18:23** *Tnn., “ile wilaya.” **18:28** *Tnn., “walioinua mkono wao dhidi yako.”

**19:2** *Au “wokovu.” **19:5** *Au “nafsi yako.” #Au “nafsi ya.”

mabinti wako,[a] wake zako, na
masuria wako.[b] **6** Unawape-
nda wale wanaokuchukia na
kuwachukia wale wanaoku-
penda, kwa maana leo umeo-
nyesha wazi kwamba wakuu
wako na watumishi wako ha-
wana maana kwako, kwa sa-
babu nina hakika kwamba iki-
wa Absalomu angekuwa hai
leo na sisi sote tuwe tume-
kufa, ingekuwa sawa kwako.
**7** Sasa inuka, toka nje uka-
watie moyo* watumishi wako,
kwa sababu naapa kwa jina
la Yehova kwamba usipotoka
nje, hakuna mtu atakayeba-
ki pamoja nawe usiku wa leo.
Hili litakuwa jambo baya zai-
di kwako kuliko madhara yote
yaliyokupata tangu ulipokuwa
kijana mpaka sasa." **8** Basi
mfalme akainuka na kwenda
kuketi kwenye lango la jiji, na
watu wote wakaambiwa hivi:
"Sasa mfalme ameketi lango-
ni." Kisha watu wote wakaja
mbele ya mfalme.

Lakini Waisraeli waliku-
wa wamekimbia, kila mmo-
ja kwenda nyumbani kwake.[c]
**9** Watu wote katika makabila
yote ya Israeli walikuwa wa-
kibishana, wakisema: "Mfal-
me alituokoa kutoka mikononi
mwa maadui wetu,[d] naye ali-
tuokoa kutoka mikononi mwa
Wafilisti; lakini sasa ameiki-
mbia nchi kwa sababu ya
Absalomu.[e] **10** Na Absalo-
mu, tuliyemtia mafuta ili atu-
tawale,[f] amekufa vitani.[g] Basi
sasa, kwa nini hamfanyi lolo-
te kumrudisha mfalme?"

**11** Mfalme Daudi akatuma
ujumbe huu kwa Sadoki[h] na
Abiathari[i] waliokuwa maku-
hani: "Waambieni wazee wa
Yuda,[a] 'Kwa nini muwe wa
mwisho kunirudisha mimi
mfalme nyumbani kwangu,
wakati ujumbe wa Waisrae-
li wote umenifikia nyumbani
kwangu? **12** Ninyi ni ndugu
zangu; ninyi ni mfupa wangu
na nyama yangu.* Kwa nini
muwe wa mwisho kunirudi-
sha mimi mfalme?' **13** Nanyi
mnapaswa kumwambia Ama-
sa,[b] 'Je, wewe si mfupa wangu
na nyama yangu? Basi Mungu
na aniadhibu, tena vikali, iki-
wa hutakuwa mkuu wa jeshi
langu kuanzia sasa na kue-
ndelea badala ya Yoabu.'"[c]

**14** Kwa hiyo aliiteka* mio-
yo ya watu wote wa Yuda wa-
kawa kama mtu mmoja, waka-
mtumia mfalme ujumbe huu:
"Rudi, wewe na watumishi
wako wote."

**15** Mfalme akaanza safari
ya kurudi, akafika Yordani,
na watu wa Yuda wakaja Gil-
gali[d] ili kumpokea mfalme na
kumsindikiza kuvuka Yorda-
ni. **16** Ndipo Shimei[e] mwa-
na wa Gera, Mbenjamini ku-
toka Bahurimu, akashuka ha-
raka pamoja na watu wa Yuda
ili kumpokea Mfalme Daudi,
**17** naye alikuwa na wanau-
me 1,000 kutoka Benjamini.
Pia Siba,[f] mtumishi wa nyu-
mba ya Sauli, pamoja na wa-
nawe 15 na watumishi wake
20 wakashuka haraka kwenye
Mto Yordani kabla mfalme ha-
jafika. **18** Naye akavuka* ki-
vuko ili kuivusha nyumba ya
mfalme na kufanya lolote ali-
lotaka. Lakini Shimei mwa-
na wa Gera akaanguka mbele
ya mfalme kifudifudi mfalme

**19:7** * Tnn., "ukazungumze na moyo wa."

**19:12** * Tnn., "nina uhusiano wa damu nanyi." **19:14** * Tnn., "aliikunja." **19:18** * Au labda, "Nao wakavuka."

**SURA YA 19**
a 2Sa 13:1
b 2Sa 5:13; 2Sa 15:16
c 2Sa 18:17
d 1Sa 17:50; 1Sa 18:7; 1Sa 19:5; 2Sa 5:25; 2Sa 8:5
e 2Sa 15:14
f 2Sa 15:10, 12
g 2Sa 18:14
h 2Sa 8:17; 2Sa 15:25; 1Fa 1:8
i 1Sa 22:20; 1Sa 30:7; 2Sa 15:24; 1Nya 15:11, 12

**Safu ya 2**
a 2Sa 2:4
b 2Sa 17:25; 1Nya 2:16, 17
c 2Sa 8:16; 2Sa 18:5, 14
d Yos 5:9; 1Sa 11:14
e 2Sa 16:5; 1Fa 2:8, 9
f 2Sa 9:2, 10; 2Sa 16:1

alipokuwa karibu kuvuka Mto
Yordani. **19** Akamwambia
mfalme: “Bwana wangu usi-
nione kuwa na hatia, nawe
usikumbuke kosa ambalo
mimi mtumishi wako nilifa-
nya[a] siku ambayo bwana wa-
ngu mfalme ulitoka Yerusale-
mu. Mfalme, usiweke jambo
hilo moyoni mwako, **20** kwa
sababu mimi mtumishi wako
najua vizuri kwamba nime-
tenda dhambi; kwa hiyo
leo mimi ndiye wa kwanza ku-
toka katika nyumba yote ya
Yosefu kushuka hapa kuja
kukupokea bwana wangu
mfalme.”

**21** Papo hapo Abishai[b]
mwana wa Seruya[c] akasema:
“Je, Shimei hapaswi kuuawa
kwa sababu hii, kwa kuwa ali-
mtukana mtiwa-mafuta wa
Yehova?”[d] **22** Lakini Daudi
akasema: “Jambo hili linawa-
husuje, ninyi wana wa Seru-
ya,[e] kwamba mtende kinyume
cha matakwa yangu? Je, mtu
yeyote anapaswa kuuawa leo
katika Israeli? Je, sijui kwa-
mba leo mimi ndiye mfalme
wa Israeli?” **23** Kisha mfal-
me akamwambia Shimei: “Hu-
takufa.” Naye mfalme aka-
mwapia.[f]

**24** Mefiboshethi,[g] mjukuu
wa Sauli, akashuka pia kuja
kumpokea mfalme. Haku-
wa ameosha miguu wala ku-
kata kucha zake wala haku-
wa amenyoa masharubu yake
wala kufua mavazi yake ta-
ngu siku ambayo mfalme
aliondoka mpaka siku aliyoru-
di kwa amani. **25** Alipofika*
Yerusalemu kumpokea mfal-
me, mfalme alimuuliza: “Me-
fiboshethi, kwa nini hukwe-
nda pamoja nami?” **26** Aka-
mjibu: “Bwana wangu mfalme,
mtumishi wangu[a] alinidanga-
nya. Kwa maana mimi mtu-
mishi wako nilikuwa nimese-
ma, ‘Acha niweke matandiko
juu ya punda wangu ili nipa-
nde juu yake na kwenda pa-
moja na mfalme,’ kwa maana
mimi mtumishi wako ni kile-
ma.[b] **27** Lakini alinichongea
kwako bwana wangu mfalme.[c]
Hata hivyo, wewe bwana wa-
ngu mfalme ni kama malaika
wa Mungu wa kweli, basi fa-
nya jambo lolote unaloona ni
jema kwako. **28** Kwa maana
wewe bwana wangu mfalme
ungeiangamiza nyumba yote
ya baba yangu, lakini ulini-
ruhusu mimi mtumishi wako
niwe miongoni mwa wale wa-
naokula mezani pako.[d] Basi
nina haki gani ya kuendelea
kumlilia mfalme?”

**29** Hata hivyo, mfalme aka-
mwambia: “Kwa nini unaende-
lea kusema hivyo? Nimeamua
kwamba wewe na Siba mga-
wane lile shamba.”[e] **30** Ndi-
po Mefiboshethi akamwambia
mfalme: “Acha achukue sha-
mba lote, kwa sababu sasa
bwana wangu mfalme ume-
rudi kwa amani nyumbani
kwako.”

**31** Kisha Barzilai[f] Mgilea-
di akashuka kutoka Rogeli-
mu mpaka Yordani ili amsi-
ndikize mfalme hadi Yorda-
ni. **32** Barzilai alikuwa mzee
sana, mwenye umri wa mia-
ka 80, naye alimpa mfalme
chakula alipokuwa akikaa Ma-
hanaimu,[g] kwa maana alikuwa
tajiri sana. **33** Basi mfalme
akamwambia Barzilai: “Vuka
pamoja nami, nami nitaku-
andalia chakula huko Yeru-
salemu.”[h] **34** Lakini Barzilai

**SURA YA 19**
a 2Sa 16:5
b 2Sa 23:18
c 2Sa 2:18
d Kut 22:28 2Sa 16:7 1Fa 21:13
e 2Sa 3:39 2Sa 16:10
f 1Fa 2:8, 9
g 2Sa 9:3, 6 2Sa 16:3, 4

**Safu ya 2**
a 2Sa 9:9
b 2Sa 4:4
c Law 19:16 2Sa 16:3
d 2Sa 9:7-10
e 2Sa 16:4
f 2Sa 17:27-29 1Fa 2:7
g Met 3:27
h Met 11:25

**19:25** * Au labda, “Alipotoka.”

akamwambia mfalme: “Ni siku
ngapi* zilizobaki za maisha
yangu hivi kwamba niende
nawe mfalme mpaka Yerusa-
lemu? **35** Leo nina umri wa
miaka 80.[a] Je, ninaweza kuto-
fautisha kati ya jema na baya?
Je, mimi mtumishi wako nina-
weza kuonja ladha ya kile ni-
nachokula na kile ninachoku-
nywa? Je, bado ninaweza ku-
sikia sauti za waimbaji wa kiu-
me na wa kike?[b] Basi kwa nini
mimi mtumishi wako nikuo-
ngezee mzigo bwana wangu
mfalme? **36** Mimi mtumishi
wako nimeridhika kukuleta
wewe mfalme mpaka Yordani.
Kwa nini, mfalme, unilipe tha-
wabu hii? **37** Tafadhali, ni-
ruhusu mimi mtumishi wako
nirudi, na acha nife katika jiji
letu karibu na kaburi la baba
yangu na mama yangu.[c] Laki-
ni mtumishi wako Kimhamu
ndiye huyu.[d] Acha avuke pa-
moja nawe bwana wangu mfal-
me, nawe umtendee unaloona
ni jema.”

**38** Basi mfalme akasema:
“Kimhamu atavuka pamoja
nami, nami nitamtendea nina-
loona ni jema; nitakutendea
wewe jambo lolote utakalo-
niomba.” **39** Sasa watu wote
wakaanza kuvuka Yordani, na
mfalme alipovuka alimbusu
Barzilai[e] na kumbariki; kisha
Barzilai akarudi nyumbani.
**40** Mfalme alipovuka kwenda
Gilgali,[f] Kimhamu alivuka pa-
moja naye. Watu wote wa Yuda
na nusu ya watu wa Israeli wa-
kamvusha mfalme.[g]

**41** Kisha wanaume wote wa
Israeli wakaja kwa mfalme na
kumuuliza: “Kwa nini ndugu
zetu watu wa Yuda walikui-
ba na kukuleta wewe mfal-
me na nyumba yako ng’ambo
ya Yordani, pamoja na wanau-
me wako wote?”[a] **42** Wanau-
me wote wa Yuda wakawajibu
hivi wanaume wa Israeli: “Kwa
sababu mfalme ni mtu wa ja-
maa yetu.[b] Kwa nini jambo hili
linawakasirisha? Je, tumeku-
la chochote ambacho kime-
mgharimu mfalme, au je, tu-
mepewa zawadi?”

**43** Hata hivyo, wanaume wa
Israeli wakawajibu hivi wanau-
me wa Yuda: “Tuna makabila
kumi na kwa hiyo tuna haki
zaidi kumhusu Mfalme Daudi
kuliko ninyi. Kwa nini, basi,
mmetutendea kwa dharau? Je,
hatukupaswa kuwa wa kwanza
kumrudisha mfalme wetu?”
Lakini maneno ya wanaume
wa Yuda yalikuwa makali zai-
di kuliko maneno ya wanaume
wa Israeli.

**20** Sasa palikuwa na mfa-
nya fujo fulani aliyeitwa
Sheba,[c] mwana wa Bikri, Mbe-
njamini. Alipiga pembe[d] na
kusema: “Hatuna ushirika wo-
wote na Daudi, na hatuna uri-
thi wowote katika mwana wa
Yese.[e] Enyi Waisraeli, kila mtu
aende kwa miungu* yake!”[f]
**2** Basi wanaume wote wa
Israeli wakaacha kumfuata
Daudi na kuanza kumfuata
Sheba mwana wa Bikri;[g] lakini
wanaume wa Yuda wakashika-
mana na mfalme wao, kuanzia
Yordani mpaka Yerusalemu.[h]

**3** Mfalme Daudi alipofika
nyumbani kwake* huko Ye-
rusalemu,[i] aliwachukua wale
masuria kumi aliokuwa ame-
waacha waitunze nyumba
yake,[j] akawaweka ndani ya

SURA YA 19
*a* Zb 90:10
*b* Mhu 2:8
*c* Mwa 50:13
*d* 1Fa 2:7
*e* Mwa 31:55 1Sa 20:41 Mdo 20:37
*f* 1Sa 11:14
*g* 2Sa 2:4

Safu ya 2
*a* Amu 8:1 Amu 12:1 2Sa 19:15
*b* Zb 78:68, 70

SURA YA 20
*c* 2Sa 20:21
*d* Amu 3:26, 27 2Sa 15:10
*e* 2Sa 19:43
*f* 1Fa 12:16
*g* Met 24:21
*h* 2Sa 19:15 2Sa 19:41, 42
*i* 2Sa 5:11
*j* 2Sa 15:16

**19:34** * Tnn., “Ni siku ngapi za miaka.”

**20:1** * Au labda, “katika mahema.”
**20:3** * Au “katika jumba lake la mfalme.”

nyumba chini ya ulinzi. Ali-
wapa chakula, lakini haku-
lala nao.[a] Walibaki kifungoni
mpaka siku walipokufa, nao
waliishi kama wajane, ingawa
mume wao alikuwa hai.
**4** Sasa mfalme akamwa-
mbia Amasa:[b] "Waite wanau-
me wa Yuda waje kwangu ka-
tika muda wa siku tatu,
nawe pia unapaswa kuwepo."
**5** Kwa hiyo Amasa akaenda
kuwaita wanaume wa Yuda,
lakini alichelewa kurudi waka-
ti alioambiwa arudi. **6** Ndipo
Daudi akamwambia Abishai:[c]
"Huenda Sheba[d] mwana wa
Bikri atatuletea madhara
makubwa zaidi kuliko Absa-
lomu.[e] Wachukue watumi-
shi wangu mimi bwana wako
umfuatie, ili asipate majiji ye-
nye ngome na kutuponyoka."
**7** Basi wanaume wa Yoabu,[f]
Wakerethi, Wapelethi,[g] na wa-
naume wote mashujaa wakae-
nda kumfuatia; wakaondoka
Yerusalemu ili kumfuatia She-
ba mwana wa Bikri. **8** Wali-
pokaribia jiwe kubwa lililo-
ko Gibeoni,[h] Amasa[i] akaja ku-
wapokea. Sasa Yoabu alikuwa
amevaa mavazi yake ya vita,
naye alikuwa ametia upanga
katika ala yake na kuufungia
kiunoni. Aliposogea mbele,
upanga huo ukaanguka.
**9** Yoabu akamuuliza Amasa:
"Je, hali yako ni njema ndugu
yangu?" Kisha Yoabu akamshi-
ka Amasa ndevu kwa mkono
wa kulia kana kwamba anata-
ka kumbusu. **10** Amasa ha-
kuchukua tahadhari kuhusia-
na na upanga uliokuwa mko-
noni mwa Yoabu, basi Yoabu
akamchoma tumboni kwa upa-
nga huo,[j] na matumbo yake ya-
kamwagika ardhini. Hakuhita-
ji kumchoma tena; alikufa ali-
pochomwa mara moja. Kisha
Yoabu na ndugu yake Abishai
wakamfuatia Sheba mwana wa
Bikri.
**11** Mmoja wa vijana wa Yoa-
bu akasimama karibu na Ama-
sa na kusema: "Yeyote anaye-
muunga mkono Yoabu na ye-
yote ambaye ni wa Daudi,
na amfuate Yoabu!" **12** Wa-
kati huo wote Amasa ali-
kuwa akigaagaa kwenye damu
yake katikati ya barabara. Ki-
jana huyo alipoona kwamba
watu wote walikuwa wakisi-
mama hapo, akamwondoa
Amasa barabarani na kumpe-
leka shambani. Kisha akatu-
pa vazi juu yake, kwa saba-
bu aliona kwamba kila mtu
aliyefika mahali alipokuwa
alisimama. **13** Baada ya ku-
mwondoa barabarani, wanau-
me wote walimfuata Yoabu ili
kumfuatia Sheba[a] mwana wa
Bikri.
**14** Sheba akapita miongoni
mwa makabila yote ya Israe-
li mpaka jiji la Abeli la Beth-
maaka.[b] Wabikri wakakusa-
nyika pamoja na kumfuata.
**15** Yoabu na wanaume
wake wakaja na kumzingira
katika jiji la Abeli la Beth-
maaka na kutengeneza boma
kuzunguka jiji hilo, kwani lili-
kuwa ndani ya boma. Na wa-
naume wote waliokuwa pamo-
ja na Yoabu walikuwa wakiu-
haribu ukuta ili kuuangusha
chini. **16** Na mwanamke fu-
lani mwenye hekima akasema
hivi kwa sauti kutoka jijini:
"Sikilizeni wanaume, sikilize-
ni! Tafadhali, mwambieni Yoa-
bu aje hapa, ili niongee naye."
**17** Basi Yoabu akamkaribia,
kisha mwanamke huyo aka-
muuliza: "Je, wewe ni Yoabu?"
Akamjibu: "Ndiyo." Ndipo

**SURA YA 20**
a 2Sa 16:21, 22
b 2Sa 17:25; 2Sa 19:13; 1Nya 2:17
c 1Sa 26:6; 2Sa 10:10; 2Sa 23:18; 1Nya 18:12
d 2Sa 20:1
e 2Sa 15:12
f 2Sa 8:16
g 2Sa 8:18; 2Sa 15:18; 1Fa 1:38
h Yos 18:21, 25; Yos 21:8, 17
i 2Sa 17:25; 2Sa 19:13
j 2Sa 3:27; 1Fa 2:5

**Safu ya 2**
a 2Sa 20:1
b 1Fa 15:20; 2Fa 15:29

mwanamke huyo akamwa-
mbia: "Yasikilize maneno ya-
ngu mimi kijakazi wako." Yoa-
bu akasema: "Ninasikiliza."
**18** Mwanamke huyo akaende-
lea kusema: "Zamani waliku-
wa wakisema, 'Acheni wata-
fute ushauri kule Abeli, na
hivyo ndivyo walivyotatua
matatizo.' **19** Mimi ni mmo-
jawapo wa watu wanaopenda
amani na waaminifu katika
Israeli. Unataka kuliharibu
jiji ambalo ni kama mama
katika Israeli. Kwa nini ua-
ngamize* urithi wa Yehova?"[a]
**20** Yoabu akamjibu hivi: "Ni
jambo nisiloweza kamwe ku-
wazia kwamba niliangamize
na kuliharibu. **21** Sivyo ili-
vyo. Lakini mtu fulani ana-
yeitwa Sheba[b] mwana wa Bik-
ri kutoka eneo lenye milima
la Efraimu[c] amemwasi* Mfal-
me Daudi. Mkimtoa nje mtu
huyo, nitaondoka jijini." Ndi-
po mwanamke huyo akamwa-
mbia Yoabu: "Haya! Utatupiwa
kichwa chake ukutani!"

**22** Mara moja mwanamke
huyo mwenye hekima akaenda
kuzungumza na watu wote,
nao wakamkata kichwa Sheba
mwana wa Bikri na kukitupa
kwa Yoabu. Basi Yoabu akapi-
ga pembe, nao wakatawa-
nyika kutoka kwenye jiji hilo,
kila mmoja akarudi nyumba-
ni kwake;[d] naye Yoabu akaru-
di Yerusalemu kwa mfalme.

**23** Yoabu alikuwa mkuu wa
jeshi lote la Israeli;[e] Bena-
ya[f] mwana wa Yehoyada[g] ali-
kuwa mkuu wa Wakerethi na
Wapelethi.[h] **24** Adoramu[i] ali-
kuwa msimamizi wa wale wa-
lioandikishwa kufanya kazi ya
kulazimishwa; na Yehoshafa-
ti[a] mwana wa Ahiludi alifanya
kazi ya kuweka kumbukumbu.
**25** Sheva alikuwa mwandishi;
Sadoki[b] na Abiathari[c] waliku-
wa makuhani. **26** Na Ira,
Myairi, akawa pia mhudumu
mkuu* wa Daudi.

**21** Basi katika siku za Dau-
di kulikuwa na njaa
kali[d] kwa miaka mitatu mfulu-
lizo, kwa hiyo Daudi aka-
mwomba Yehova ushauri,
kisha Yehova akasema: "Sau-
li na nyumba yake wana ha-
tia ya damu, kwa sababu
aliwaua Wagibeoni."[e] **2** Basi
mfalme akawaita Wagibeoni[f]
na kuongea nao. (Sasa, Wa-
gibeoni hawakuwa Waisraeli
bali walikuwa Waamori[g] wa-
liokuwa wamebaki, na Wais-
raeli walikuwa wameapa kwa-
mba hawatawaua,[h] lakini Sau-
li akichochewa na bidii yake
kwa ajili ya watu wa Israeli na
Yuda alitaka kuwaangamiza.)
**3** Daudi akawauliza Wagibeo-
ni: "Niwafanyie nini, nami ni-
tawalipaje kwa ajili ya mli-
yotendewa, ili muubariki uri-
thi wa Yehova?" **4** Wagibeo-
ni wakamwambia: "Jambo
ambalo Sauli na nyumba yake
walitutendea si suala la fe-
dha wala dhahabu;[i] wala ha-
tuwezi kumuua mtu yeyote
katika Israeli." Daudi akase-
ma: "Nitawafanyia jambo lo-
lote mtakalosema." **5** Waka-
mwambia mfalme: "Mtu aliye-
tuua na kupanga njama ya ku-
tuangamiza ili tusiishi katika
eneo lolote la Israeli[j]— **6** tu-
patieni wanawe saba. Tuta-
tundika maiti zao*[k] mbele
za Yehova katika jiji la Gibea[l]
la Sauli, aliyechaguliwa na

**20:19** *Tnn., "uumeze." **20:21** *Tnn., "ameuinua mkono wake dhidi ya."

**20:26** *Tnn., "akawa pia kuhani." **21:6** *Tnn., "tutawaanika," yaani, mikono na miguu yao ikiwa imevunjwa.

SURA YA 20
a Kut 19:5; Kum 32:9
b 2Sa 20:1
c Yos 17:14, 15; Amu 2:8, 9
d Mhu 9:14, 15; Mhu 9:18
e 2Sa 8:16; 2Sa 19:13
f 2Sa 23:20; 1Nya 27:5
g 1Nya 12:27
h 2Sa 8:18; 2Sa 15:18; 1Fa 1:38, 44
i 1Fa 4:6; 1Fa 12:18

Safu ya 2
a 1Fa 4:3
b 2Sa 15:27
c 2Sa 17:15; 2Sa 19:11; 1Fa 4:4

SURA YA 21
d Law 26:18, 20
e Mwa 9:6; Kut 20:13; Hes 35:30, 33
f Yos 9:3, 27
g Mwa 10:15, 16
h Yos 9:15
i Hes 35:31
j 2Sa 21:1
k Hes 25:4; Kum 21:22
l 1Sa 10:26

Yehova.”[a] Ndipo mfalme aka-
sema: “Nitawapa.”
**7** Hata hivyo, mfalme aka-
mhurumia Mefiboshethi,[b]
mwana wa Yonathani mwana
wa Sauli, kwa sababu ya kiapo
ambacho Daudi na Yonathani
mwana wa Sauli walikuwa wa-
meapiana mbele za Yehova.[c]
**8** Basi mfalme akamchukua
Armoni na Mefiboshethi,
wana wawili ambao Rispa[d] bi-
nti ya Aya alimzalia Sauli, na
wana watano ambao Mikali*[e]
binti ya Sauli alimzalia Adrie-
li[f] mwana wa Barzilai, Mmeho-
lathi. **9** Daudi akawapa Wa-
gibeoni wana hao, nao waka-
tundika maiti zao mlimani
mbele za Yehova.[g] Wana wote
saba walikufa pamoja; waliua-
wa siku za kwanza za mavu-
no, mwanzoni mwa mavuno ya
shayiri. **10** Kisha Rispa[h] bi-
nti ya Aya akachukua gunia
na kulitandika mwambani ta-
ngu mwanzo wa mavuno mpa-
ka mvua kutoka mbinguni ili-
ponyeshea maiti hizo; haku-
ruhusu ndege wa angani wa-
tue juu ya maiti hizo wakati
wa mchana wala wanyama wa
mwituni wazikaribie wakati
wa usiku.
**11** Daudi akaambiwa mambo
ambayo Rispa binti ya Aya su-
ria wa Sauli alikuwa amefanya.
**12** Kwa hiyo Daudi akaenda
na kuchukua mifupa ya Sauli
na mifupa ya Yonathani mwa-
na wake kutoka kwa viongozi*
wa Yabesh-gileadi,[i] waliokuwa
wameiba mifupa hiyo katika
uwanja wa jiji la Beth-shani,
ambako Wafilisti walikuwa
wamewatundika siku ambayo
walimuua Sauli juu ya Gilboa.[j]
**13** Akachukua mifupa ya Sau-
li na mifupa ya Yonathani
mwana wake kutoka mlimani,
pia wakaikusanya mifupa ya
wanaume waliokuwa wameua-
wa.*[a] **14** Kisha wakaizika mi-
fupa ya Sauli na Yonathani
mwana wake katika nchi
ya Benjamini kule Sela[b] kati-
ka kaburi la Kishi[c] baba yake.
Baada ya kufanya kila jambo
ambalo mfalme alikuwa amea-
muru, Mungu akasikiliza mao-
mbi yao ya kumsihi kuhusu
nchi.[d]
**15** Vita vikatokea tena kati
ya Wafilisti na Waisraeli.[e]
Kwa hiyo, Daudi na watumi-
shi wake wakashuka kwenda
kupigana na Wafilisti, laki-
ni Daudi akachoka. **16** Mzao
wa Warefaimu[f] aliyeitwa Ishbi-
benobu, aliyekuwa na mkuki
wa shaba wenye uzito wa she-
keli 300*[g] na aliyejihami kwa
upanga mpya, alikusudia ku-
muua Daudi. **17** Mara moja
Abishai[h] mwana wa Seruya
akaja kumsaidia,[i] akampiga
Mfilisti huyo na kumuua. Wa-
kati huo wanaume wa Dau-
di wakamwapia hivi: “Usiende
tena vitani pamoja nasi![j] Usii-
zime taa ya Israeli!”[k]
**18** Baada ya hayo, wakapi-
gana tena na Wafilisti[l] kule
Gobu. Wakati huo Sibekai[m]
Mhusha alimuua Safu, aliye-
kuwa mzao wa Warefaimu.[n]
**19** Wakapigana tena na Wa-
filisti[o] huko Gobu, na Elhana-
ni mwana wa Yaare-oregimu
Mbethlehemu akamuua Golia-
thi Mgathi, aliyekuwa na mku-
ki wenye mpini kama mti wa
wafumaji wa nguo.[p]

---

**21:8** *Au labda, “Merabu.” **21:12** *Au labda, “wamiliki wa mashamba.”

**21:13** *Tnn., “wameanikwa.” **21:16** *Karibu kilogramu 3.42. Angalia Nyongeza B14.

---

SURA YA 21
a 1Sa 9:17
b 2Sa 4:4, 2Sa 9:10, 2Sa 19:24
c 1Sa 18:3, 1Sa 20:42
d 2Sa 3:7
e 1Sa 18:20, 1Sa 25:44, 2Sa 3:14, 2Sa 6:23
f 1Sa 18:19
g Hes 35:31, Kum 19:21
h 2Sa 3:7
i 2Sa 2:5
j 1Sa 28:4, 1Sa 31:1, 1Sa 31:11, 12, 2Sa 1:6, 1Nya 10:8

Safu ya 2
a 2Sa 21:9
b Yos 18:28
c 1Sa 9:1, 1Sa 10:11
d Yos 7:24-26, 2Sa 24:25
e 2Sa 5:17, 22
f Kum 2:11
g 1Sa 17:4, 7, 1Nya 11:23
h 2Sa 23:18, 19
i 2Sa 22:19
j 2Sa 18:3
k 1Fa 11:36, 1Fa 15:4, 2Fa 8:19
l 1Nya 20:4
m 1Nya 11:26, 29, 1Nya 27:1, 11
n Mwa 14:5
o 1Nya 20:5
p 1Sa 17:4, 7

**20** Vita vikatokea tena huko
Gathi, ambako kulikuwa na
mwanamume mkubwa isivyo
kawaida, mwenye vidole 6 ka-
tika kila mkono na vidole 6 ka-
tika kila mguu, jumla ya vido-
le 24; naye pia alikuwa mzao
wa Warefaimu.[a] **21** Aliende-
lea kuwadhihaki Waisraeli.[b]
Basi Yonathani mwana wa
Shimei,[c] ndugu ya Daudi,
akamuua.
**22** Watu hao wanne waliku-
wa wazao wa Warefaimu huko
Gathi, na Daudi na watumishi
wake ndio waliowaua.[d]

**22** Daudi akamwimbia Yehova maneno ya wimbo huu[e] siku ambayo Yehova alimwokoa kutoka mikononi mwa maadui wake wote[f] na kutoka mikononi mwa Sauli.[g]
**2** Akasema:

“Yehova ni jabali langu na ngome yangu[h] na Mwokozi wangu.[i]
**3** Mungu wangu ni mwamba wangu,[j] ninayemkimbilia,
Ngao yangu[k] na pembe* yangu ya wokovu,# kimbilio langu salama△[l]
Na mahali pangu pa kukimbilia,[m] mwokozi wangu;[n] wewe unayeniokoa kutoka katika ukatili.
**4** Ninamlilia Yehova, anayestahili kusifiwa,
Nami nitaokolewa kutoka kwa maadui wangu.
**5** Mawimbi ya kifo yalinizunguka pande zote;[o]
Mafuriko ya ghafla ya wanaume wasiofaa kitu yaliniogopesha.[p]
**6** Kamba za Kaburi* zilinizunguka;[a]
Mitego ya kifo ilinikabili.[b]
**7** Katika taabu yangu nilimwita Yehova,[c]
Niliendelea kumlilia Mungu wangu.
Kisha akiwa katika hekalu lake akaisikia sauti yangu,
Na kilio changu cha kuomba msaada kilifika masikioni mwake.[d]
**8** Dunia ikaanza kutetemeka na kutikisika huku na huku;[e]
Misingi ya mbingu ikasukasuka[f]
Nayo ikatikisika huku na huku kwa sababu alikuwa amekasirishwa.[g]
**9** Moshi ulipanda kutoka katika mianzi ya pua yake,
Na moto unaoteketeza kabisa ukatoka kinywani mwake;[h]
Makaa ya mawe yanayowaka moto mkali yakatoka kwake.
**10** Alizifanya mbingu zijikunje alipokuwa akishuka,[i]
Na giza zito lilikuwa chini ya miguu yake.[j]
**11** Alipanda juu ya kerubi,[k] akaja akiruka.
Alionekana juu ya mabawa ya kiumbe wa roho.*[l]
**12** Kisha akaweka giza kumzunguka kama kibanda,[m]
Katika maji yenye giza na mawingu mazito.
**13** Kutoka katika mwangaza ulio mbele zake makaa

---

**22:3** * Angalia Kamusi, uku. 2012. # Au “mwokozi wangu mwenye nguvu.” △ Au “kilele changu salama.”

**22:6** * Au “Sheoli.” Angalia Kamusi, uku. 2012. **22:11** * Au “ya upepo.”

---

**SURA YA 21**
*a* 1Nya 20:6-8
*b* 1Sa 17:10, 45; 2Fa 19:22
*c* 1Sa 16:9; 1Sa 17:13; 1Nya 2:13
*d* Zb 60:12

**SURA YA 22**
*e* Kut 15:1; Amu 5:1
*f* Zb 34:19
*g* 1Sa 23:14; Zb 18:Uta
*h* Zb 31:3
*i* Zb 18:2, 3
*j* Kum 32:4; 1Sa 2:1, 2
*k* Mwa 15:1; Kum 33:29; Zb 3:3
*l* Zb 9:9; Met 18:10
*m* Zb 59:16
*n* Isa 12:2; Lu 1:46, 47; Tit 3:4
*o* Zb 69:14
*p* Zb 18:4

**Safu ya 2**
*a* Zb 116:3, 4
*b* Zb 18:5
*c* Zb 142:1; Yon 2:2
*d* Kut 3:7; Zb 18:6; Zb 34:15
*e* Amu 5:4
*f* Ayu 26:11
*g* Zb 18:7-12; Zb 77:18
*h* Isa 30:27
*i* Zb 144:5; Isa 64:1
*j* Kum 4:11; 1Fa 8:12; Zb 18:9; Zb 97:2
*k* 1Sa 4:4; Zb 80:1; Zb 99:1
*l* Ebr 1:7
*m* Ayu 36:29

ya mawe yenye moto
mkali yaliwaka.
14 Kisha Yehova akaanza kunguruma kutoka mbinguni;[a]
Aliye Juu Zaidi aliifanya
sauti yake isikike.[b]
15 Alipiga mishale yake[c] akawatawanya;
Radi, akawavuruga.[d]
16 Sakafu ya bahari ikaonekana;[e]
Misingi ya nchi ikafunuliwa kwa kemeo la Yehova,
Kwa mlipuko wa pumzi
kutoka katika mianzi ya
pua yake.[f]
17 Aliunyoosha mkono wake
kutoka juu;
Akanishika na kunivuta
kutoka katika maji yenye
kina.[g]
18 Aliniokoa kutoka kwa adui
yangu mwenye nguvu,[h]
Kutoka kwa wale wanaonichukia, waliokuwa na
nguvu nyingi kuliko
mimi.
19 Walinikabili katika siku ya
msiba wangu,[i]
Lakini Yehova alikuwa tegemeo langu.
20 Alinitoa nje na kunileta
mahali penye usalama;*[j]
Aliniokoa kwa sababu alipendezwa nami.[k]
21 Yehova hunithawabisha
kulingana na uadilifu
wangu;[l]
Hunilipa kulingana na usafi wa* mikono yangu.[m]
22 Kwa maana nimezishika
njia za Yehova,
Nami sijamwacha kwa
uovu Mungu wangu.

22:20 * Au "mahali penye nafasi kubwa."
22:21 * Au "ukosefu wa hatia wa."

SURA YA 22
a Kut 19:16 1Sa 2:10
b Zb 18:13-16 Isa 30:30
c Zb 7:13 Zb 77:17
d Zb 144:6
e Kut 14:21 Zb 106:9 Zb 114:3
f Kut 15:8
g Zb 18:16-19 Zb 124:2-4 Zb 144:7
h Zb 3:7 Zb 56:9
i 1Sa 19:11 1Sa 23:26 2Sa 15:10
j Zb 31:8
k Zb 149:4
l 1Sa 26:23 1Fa 8:32
m Zb 18:20-24 Zb 24:3, 4

Safu ya 2
a Kum 6:1 Zb 19:9
b Kum 8:11
c Zb 84:11
d Zb 18:23 Met 14:16
e Ayu 34:11 Isa 3:10 Ebr 11:6
f Zb 18:24 Met 5:21
g Zb 37:28 Zb 97:10
h Zb 18:25-30
i Mt 5:8 1Pe 1:16
j Zb 125:5
k Ayu 34:28
l Da 4:37 1Pe 5:5
m Zb 27:1
n Zb 97:11
o Zb 18:29 Flp 4:13 Ebr 11:33, 34
p Kum 32:4
q Zb 12:6 Met 30:5
r Zb 35:2 Zb 91:4

23 Hukumu zake zote[a] ziko
mbele yangu;
Sitageuka kando kutoka
kwenye sheria zake.[b]
24 Nitabaki bila lawama[c]
mbele zake,
Nami nitajiepusha na
uovu.[d]
25 Yehova na anilipe kulingana na uadilifu wangu,[e]
Kulingana na usafi wangu*
mbele zake.[f]
26 Kwa mtu mshikamanifu
unatenda kwa ushikamanifu;[g]
Kwa mtu asiye na lawama,
mtu hodari, unatenda
bila lawama;[h]
27 Kwa walio safi unajidhihirisha mwenyewe kuwa
safi,[i]
Lakini kwa waliopotoka
unajidhihirisha mwenyewe kuwa mwenye
busara.*[j]
28 Kwa maana wewe huwaokoa walio wanyenyekevu,[k]
Lakini macho yako hayapendezwi na wenye kiburi, nawe huwashusha.[l]
29 Kwa maana wewe ni taa
yangu, Ee Yehova;[m]
Yehova ndiye anayefanya
giza langu liangaze.[n]
30 Kwa msaada wako ninaweza kukabiliana na kundi
la wavamizi;
Kwa nguvu za Mungu ninaweza kuupanda ukuta.[o]
31 Njia ya Mungu wa kweli ni
kamilifu;[p]
Neno la Yehova ni safi.[q]
Yeye ni ngao kwa wote wanaomkimbilia.[r]

22:25 * Au "ukosefu wangu wa hatia."
22:27 * Au labda, "unatenda kama mpumbavu."

32 Kwa maana ni nani aliye
Mungu ila Yehova?[a]
Na ni nani aliye mwamba
isipokuwa Mungu wetu?[b]
33 Mungu wa kweli ni ngome
yangu imara,[c]
Naye ataifanya njia yangu
iwe kamilifu.[d]
34 Huifanya miguu yangu iwe
kama ya paa;
Hunifanya nisimame ma-
hali palipo juu.[e]
35 Huizoeza mikono yangu
kupigana vita;
Mikono yangu inaweza
kuukunja upinde wa
shaba.
36 Wewe hunipa ngao yako
ya wokovu,
Na unyenyekevu wako hu-
nifanya niwe mkuu.[f]
37 Unapanua njia kwa ajili ya
hatua zangu;
Miguu yangu haitateleza.*[g]
38 Nitawafuatia maadui wa-
ngu na kuwaangamiza;
Sitarudi mpaka wataka-
poangamizwa kabisa.
39 Nami nitawaangamiza ka-
bisa na kuwaponda, hivi
kwamba hawatainuka;[h]
Wataanguka chini ya mi-
guu yangu.
40 Utanipa nguvu kwa ajili ya
vita;[i]
Utawafanya maadui wangu
waanguke chini yangu.[j]
41 Utawafanya maadui wa-
ngu wanikimbie;*[k]
Nitawakomesha# wale wa-
naonichukia.[l]
42 Wanalilia msaada, lakini
hakuna mtu wa kuwa-
okoa;
Hata wanamlilia Yehova,
lakini yeye hawajibu.[a]
43 Nitawaponda wawe laini
kama mavumbi ya dunia;
Nitawapondaponda na
kuwakanyaga-kanyaga
kama matope baraba-
rani.
44 Utaniokoa kutoka kwa
watu wangu ambao
hutafuta makosa.[b]
Utanilinda niwe kiongozi
wa mataifa;[c]
Watu ambao siwajui wata-
nitumikia.[d]
45 Wageni watakuja wakijiku-
nyata mbele zangu;[e]
Watanitii kwa sababu
ya mambo watakayosikia
kunihusu.*
46 Wageni watakosa ujasiri;*
Watakuja wakitetemeka
kutoka katika ngome
zao.
47 Yehova yuko hai! Mwamba
wangu na asifiwe![f]
Mungu wa mwamba wa wo-
kovu wangu na
akwezwe.[g]
48 Mungu wa kweli hunilipi-
zia kisasi;[h]
Huyatiisha mataifa chini
yangu;[i]
49 Yeye huniokoa kutoka kwa
maadui wangu.
Unaniinua juu[j] ya wale wa-
naonishambulia;
Unaniokoa kutoka kwa
mtu mkatili.[k]
50 Ndiyo sababu nitakushu-
kuru wewe, Ee Yehova,
miongoni mwa mataifa,[l]
Nami nitaliimbia sifa* jina
lako:[m]

SURA YA 22
a Isa 44:6
b Kum 32:31; Zb 18:31-42
c Zb 27:1; Isa 12:2
d Isa 26:7
e Isa 33:15, 16; Hab 3:19
f Zb 18:35; Zb 113:6-8
g Zb 17:5
h Kut 14:13
i 1Sa 23:5
j 1Sa 17:49; Zb 44:3, 5
k Mwa 49:8
l Zb 18:40

Safu ya 2
a 1Sa 28:6; Met 1:28; Isa 1:15; Mik 3:4
b 1Sa 30:6; 2Sa 15:12
c 2Sa 8:3; Zb 2:8; Zb 60:8
d Zb 18:43-45
e Kum 33:29
f Kum 32:4
g Zb 18:46; Zb 89:26
h 1Sa 25:29; 2Sa 18:19
i Zb 18:47; Zb 110:1; Zb 144:1, 2
j 2Sa 5:12; 2Sa 7:9
k Zb 18:48
l Kum 32:43; Zb 117:1
m 1Nya 16:9; Zb 145:2; Ro 15:9

22:37 *Au "Vifundo vya miguu yangu havitateleza." 22:41 *Au "Utanionyesha migongo ya maadui wangu." #Au "Nitawanyamazisha."

22:45 *Tnn., "Mara tu sikio lao linaposikia, watanitii." 22:46 *Au "watafifia." 22:50 *Au "nitalipigia muziki."

51 Yeye hutenda matendo
makuu ya wokovu kwa
ajili ya mfalme wake;*[a]
Humtendea mtiwa-mafuta
wake kwa upendo mshi-
kamanifu,
Kwa Daudi na kwa uzao
wake# milele."[b]

23 Haya ndiyo maneno ya
mwisho ya Daudi:[c]
"Neno la Daudi mwana wa
Yese,[d]
Na neno la mwanamume
aliyeinuliwa juu,[e]
Mtiwa-mafuta[f] wa Mungu
wa Yakobo,
Mwimbaji anayependeza*
wa nyimbo[g] za Israeli.
2 Roho ya Yehova ilisema
kupitia mimi;[h]
Neno lake lilikuwa kwenye
ulimi wangu.[i]
3 Mungu wa Israeli alisema;
Mwamba wa Israeli[j] ali-
niambia:
'Yule anayetawala wana-
damu anapokuwa mwa-
dilifu,[k]
Anapotawala kwa kumwo-
gopa Mungu,[l]
4 Ni kama mwangaza
wa asubuhi jua linapoa-
ngaza,[m]
Asubuhi isiyo na mawingu.
Ni kama mwangaza baada
ya mvua kunyesha,
Ambao unaotesha majani
duniani.'[n]
5 Je, sivyo ilivyo nyumba
yangu mbele za Mungu?
Kwa maana amefanya
pamoja nami agano la
milele,[o]
Lililopangwa kwa utarati-
bu katika kila jambo na
kuhakikishwa.
Kwa sababu linamaanisha
wokovu wangu wote na
furaha yangu yote,
Je, yeye halifanyi lisitawi
kwa sababu hiyo?[a]
6 Lakini watu wasiofaa kitu
hutupwa[b] wote kama vi-
chaka vya miiba,
Kwa maana hawawezi ku-
chukuliwa kwa mkono.
7 Mtu anapowagusa,
Anapaswa kujihami kika-
mili kwa chuma na mpini
wa mkuki,
Nao wanapaswa kutekete-
zwa kabisa kwa moto
mahali walipo."

8 Haya ndiyo majina ya ma-
shujaa hodari wa Daudi:[c]
Yosheb-bashebethi Mtake-
moni, kiongozi wa wale wa-
tatu.[d] Wakati mmoja, alitu-
mia mkuki wake kuwaua watu
800. 9 Aliyemfuata ni Elea-
zari[e] mwana wa Dodo[f] mwa-
na wa Ahohi, naye alikuwa
miongoni mwa mashujaa hao
watatu hodari waliokuwa na
Daudi walipowadhihaki Wafi-
listi. Walikuwa wamekusanyi-
ka huko kwa ajili ya vita, na
wanaume wa Israeli walipo-
kimbia, 10 alisimama imara
na kuendelea kuwaua Wafilisti
mpaka mkono wake ulipocho-
ka na kuganda kwa sababu ya
kuushika upanga.[g] Basi Yeho-
va akawapa ushindi* mkubwa
siku hiyo;[h] na watu wakamfua-
ta Eleazari ili kuchukua nyara
za watu waliouawa.

11 Aliyemfuata ni Shamma
mwana wa Agee, Mharari.
Wafilisti walikusanyika kule
Lehi, mahali ambapo paliku-
wa na shamba lililojaa dengu;

---

22:51 *Au "humpa ushindi mkubwa mfalme wake." #Tnn., "mbegu yake."
23:1 *Tnn., "Yule anayependeza."
23:10 *Au "wokovu."

SURA YA 22
a Zb 2:6; Zb 21:1
b Zb 89:20, 29; Lu 1:32, 33

SURA YA 23
c Mwa 49:1; Kum 33:1
d 1Sa 17:58; Mt 1:6
e 2Sa 7:8
f 1Sa 16:13
g 1Nya 16:9
h Mk 12:36; 2Ti 3:16
i Mdo 1:16; 2Pe 1:21
j Kum 32:4; Zb 144:1
k Met 29:2; Isa 9:7; Isa 32:1
l Kut 18:21; Isa 11:3
m Mal 4:2; Mt 17:2; Ufu 1:16
n Zb 72:1, 6
o 2Sa 7:16, 19; 1Nya 17:11; Zb 89:3; Zb 89:28, 29; Zb 132:11

Safu ya 2
a Isa 9:7; Isa 11:1; Amo 9:11
b Zb 37:10
c 2Sa 10:7; 2Sa 20:7; 1Nya 11:10
d 1Nya 11:11
e 1Nya 11:12-14
f 1Nya 27:1, 4
g Amu 8:4
h Amu 15:14, 16; 1Sa 14:6; 1Sa 19:5

na watu wakakimbia kwa sa-
babu ya Wafilisti. **12** Laki-
ni alisimama katikati ya sha-
mba hilo na kuwazuia Wafilisti
wasiingie humo, naye aliende-
lea kuwaua Wafilisti, hivi kwa-
mba Yehova akawapa ushindi*
mkubwa.[a]

**13** Viongozi watatu kati ya
wale viongozi 30 walishu-
ka wakati wa mavuno kwe-
nda kwa Daudi katika pango
la Adulamu,[b] na kikosi* cha
Wafilisti kilikuwa kimepiga
kambi katika Bonde la# Re-
faimu.[c] **14** Wakati huo Daudi
alikuwa ndani ya ngome,[d] na
kituo cha ulinzi cha Wafilisti
kilikuwa Bethlehemu. **15** Ki-
sha Daudi akasema alichota-
mani: “Laiti ningekunywa
maji kutoka katika tangi lililo
karibu na lango la Bethlehe-
mu!” **16** Ndipo wale mashu-
jaa watatu hodari wakaingia
kwa nguvu katika kambi ya
Wafilisti, wakateka maji kuto-
ka katika tangi hilo lililo ka-
ribu na lango la Bethlehemu
na kumletea Daudi; lakini aka-
kataa kuyanywa, akayamwaga
mbele za Yehova.[e] **17** Akase-
ma: “Ni jambo nisiloweza ka-
mwe kuwazia, Ee Yehova, ku-
fanya hivyo! Je, ninywe damu[f]
ya wanaume walioenda kuha-
tarisha uhai wao?”* Basi aka-
kataa kuyanywa. Hayo ndiyo
mambo waliyotenda mashujaa
wake watatu hodari.

**18** Abishai[g] ndugu ya Yoa-
bu mwana wa Seruya[h] aliku-
wa kiongozi wa wengine wa-
tatu; alitumia mkuki wake ku-
waua watu 300, naye alikuwa
maarufu kama wale watatu.[i]
**19** Ingawa alikuwa mashu-
huri zaidi kuliko wale wengi-
ne watatu na alikuwa kiongo-
zi wao, hakuwa shujaa kama
wale watatu wa kwanza.

**20** Benaya[a] mwana wa Ye-
hoyada alikuwa mwanamume
jasiri* aliyefanya mambo me-
ngi ya kishujaa kule Kabzeeli.[b]
Aliwaua wana wawili wa Arieli
wa Moabu, naye aliingia ndani
ya shimo la maji siku ya thelu-
ji na kumuua simba.[c] **21** Ali-
muua pia mwanamume Mmi-
sri aliyekuwa mkubwa isivyo
kawaida. Ingawa Mmisri huyo
alikuwa na mkuki mkononi,
Benaya alikabiliana naye aki-
wa na fimbo, akamnyang’a-
nya Mmisri huyo mkuki ku-
toka mkononi mwake na ku-
muua kwa mkuki wake mwe-
nyewe. **22** Benaya mwana
wa Yehoyada alifanya mambo
hayo, naye alikuwa maaru-
fu kama wale mashujaa wa-
tatu hodari. **23** Ingawa ali-
kuwa mashuhuri hata kuliko
wale 30, hakuwa shujaa kama
wale watatu. Lakini Daudi ali-
mweka kuwa kiongozi wa wa-
linzi wake binafsi.

**24** Asaheli[d] ndugu ya
Yoabu alikuwa miongoni
mwa wale 30: Elhana-
ni mwana wa Dodo wa Bethle-
hemu,[e] **25** Shamma Mharo-
di, Elika Mharodi, **26** He-
lezi[f] Mpeleti, Ira[g] mwana
wa Ikeshi Mtekoa, **27** Abie-
zeri[h] Mwanathothi,[i] Mebunai
Mhusha, **28** Salmoni Mwaho-
hi, Maharai[j] Mnetofa, **29** He-
lebu mwana wa Baana Mne-
tofa, Itai mwana wa Ribai wa
jiji la Gibea la Wabenjamini,
**30** Benaya[k] Mpirathoni, Hi-
dai kutoka katika makorongo*

**SURA YA 23**
a Zb 3:8; Zb 44:3
b Yos 15:20, 35; 1Sa 22:1
c Yos 15:1, 8; 2Sa 5:22; 1Nya 11:15-19
d 1Sa 22:1, 4; 1Nya 12:16
e Law 9:9; Law 17:13
f Mwa 9:4; Law 17:10
g 1Sa 26:6; 2Sa 21:17
h 2Sa 2:18; 1Nya 2:15, 16
i 1Nya 11:20, 21

**Safu ya 2**
a 2Sa 8:18; 2Sa 20:23; 1Fa 1:8; 1Fa 2:29; 1Nya 27:5, 6
b Yos 15:21
c 1Nya 11:22-25; Met 30:30
d 2Sa 2:18, 23; 1Nya 2:15, 16; 1Nya 27:1, 7
e 1Nya 11:26-41
f 1Nya 27:1, 10
g 1Nya 27:1, 9
h 1Nya 27:1, 12
i Yos 21:8, 18; Yer 1:1
j 1Nya 27:1, 13
k 1Nya 27:1, 14

**23:12** *Au “wokovu.” **23:13** *Au “kijiji cha mahema.” #Au “Nchi Tambarare ya Chini ya.” **23:17** *Au “nafsi zao.”

**23:20** *Tnn., “mwana wa mwanamume jasiri.” **23:30** *Angalia Kamusi, uku. 2012.

ya Gaashi,[a] **31** Abi-alboni
Mwarbathi, Azmavethi Mbar-
humu, **32** Eliaba Mshaalbo-
ni, wana wa Yasheni, Yona-
thani, **33** Shamma Mharari,
Ahiamu, mwana wa Sharari
Mharari, **34** Elifeleti mwana
wa Ahasbai mwana wa yule
Mmaakathi, Eliamu mwana wa
Ahithofeli[b] Mgiloni, **35** Hez-
ro Mkarmeli, Paarai Mwarabi,
**36** Igali mwana wa Nathani
wa Soba, Bani Mgadi, **37** Se-
leki Mwamoni, Naharai Mbee-
rothi, aliyembebea silaha Yoa-
bu mwana wa Seruya, **38** Ira
Mwithri, Garebu Mwithri,[c]
**39** na Uria[d] Mhiti—wote wali-
kuwa 37.

**24** Hasira ya Yehova ikawa-
ka tena dhidi ya Wais-
raeli[e] mtu fulani alipomcho-
chea Daudi* atende kinyume
chao kwa kumwambia: “Ne-
nda, ukawahesabu[f] watu wa
Israeli na Yuda.”[g] **2** Basi
mfalme akamwambia Yoabu[h]
mkuu wa jeshi aliyekuwa pa-
moja naye: “Tafadhali nenda
katika makabila yote ya Israe-
li, kuanzia Dani mpaka Beer-
sheba,[i] uwaandikishe watu,
ili nijue idadi yao.” **3** Lakini
Yoabu akamwambia mfalme:
“Yehova Mungu wako na azi-
dishe idadi ya watu mara 100,
na macho yako bwana wa-
ngu mfalme na yaone jambo
hilo, lakini kwa nini bwana
wangu mfalme unataka kufa-
nya jambo la namna hii?”

**4** Lakini neno la mfalme li-
kawa na nguvu kuliko neno
la Yoabu na wakuu wa jeshi.
Basi Yoabu na wakuu wa jeshi
wakaondoka mbele ya mfal-
me na kwenda kuwaandiki-
sha watu wa Israeli.[j] **5** Wa-
kavuka Yordani na kupiga ka-
mbi Aroeri,[a] upande wa ku-
lia* wa jiji katikati ya bonde,
kuelekea kwa Wagadi, na mpa-
ka Yazeri.[b] **6** Kisha wakae-
nda mpaka Gileadi[c] na nchi
ya Tahtim-hodshi, wakae-
ndelea mpaka Dani-yaani nao
wakazunguka mpaka Sido-
ni.[d] **7** Kisha wakaenda kwe-
nye ngome ya Tiro[e] na kati-
ka majiji yote ya Wahivi[f] na ya
Wakanaani, mwishowe wakafi-
ka Negebu[g] ya Yuda kule Beer-
sheba.[h] **8** Kwa hiyo wakapi-
ta katika nchi yote na kuru-
di Yerusalemu baada ya mie-
zi tisa na siku 20. **9** Basi
Yoabu akampa mfalme idadi
ya watu walioandikishwa. Ma-
shujaa wa Israeli waliojihami
kwa mapanga walikuwa 800,-
000, na wanaume wa Yuda wa-
likuwa 500,000.[i]

**10** Lakini moyo wa Daudi
ukajaa* majuto[j] baada ya ku-
wahesabu watu. Basi Daudi
akamwambia Yehova: “Nime-
tenda dhambi[k] kubwa kwa ku-
fanya jambo hili. Na sasa, Ye-
hova, tafadhali nisamehe kosa
langu mimi mtumishi wako,[l]
kwa maana nimetenda kwa
upumbavu sana.”[m] **11** Dau-
di alipoamka asubuhi, neno la
Yehova likamjia nabii Gadi,[n]
mwonaji wa Daudi, likisema:
**12** “Nenda ukamwambie Dau-
di, ‘Yehova anasema hivi: “Ni-
nakupa mambo matatu ya ku-
chagua. Chagua jambo nitaka-
lokutendea.”’”[o] **13** Basi Gadi
akaenda kwa Daudi na kumwa-
mbia: “Je, unataka njaa kali
ije katika nchi yako kwa mia-
ka saba?[p] Au unataka kuwa-
kimbia maadui wako kwa
miezi mitatu huku wakiku-

24:1 * Au “Daudi alipochochewa.”

24:5 * Au “kusini.” **24:10** * Au “dhamiri ya Daudi ikajaa.”

**SURA YA 23**
a Amu 2:8, 9
b 2Sa 15:31; 2Sa 16:23; 2Sa 17:23; 1Nya 27:33
c 1Nya 2:53
d 2Sa 11:3; 1Fa 15:5

**SURA YA 24**
e 2Sa 21:1
f 1Nya 27:23, 24
g 1Nya 21:1-3
h 2Sa 8:16; 2Sa 20:23
i Amu 20:1
j Hes 1:2; 1Nya 21:4

**Safu ya 2**
a Kum 2:36; Yos 13:8, 9
b Hes 32:34, 35
c Hes 32:40
d Mwa 10:15; Mwa 49:13; Yos 11:8
e Yos 19:24, 29
f Yos 11:19
g Yos 15:1
h Mwa 21:31; Yos 15:21, 28
i Hes 2:32; Hes 26:51; 1Nya 21:5, 6; 1Nya 27:23
j 1Sa 24:5; Ro 2:15
k 2Sa 12:13
l Zb 130:3; Ho 14:2; 1Yo 1:9
m 1Nya 21:8-13
n 1Sa 22:5; 1Nya 29:29
o Met 3:12
p Law 26:18, 20; 2Sa 21:1

fuatia?[a] Au unataka nchi yako ikumbwe na ugonjwa hatari kwa siku tatu?[b] Sasa fikiria kwa makini jibu ninalopaswa kumpa Yule aliyenituma.” **14** Kwa hiyo Daudi akamwambia Gadi: “Jambo hilo linanihuzunisha sana. Tafadhali, acha tuanguke mkononi mwa Yehova,[c] kwa maana rehema zake ni nyingi;[d] lakini usiniache nianguke mkononi mwa mwanadamu.”[e]

**15** Ndipo Yehova akaleta ugonjwa hatari[f] Israeli kuanzia asubuhi mpaka wakati uliowekwa, hivi kwamba watu 70,000 wakafa[g] kuanzia Dani mpaka Beer-sheba.[h] **16** Malaika alipounyoosha mkono wake kuelekea jiji la Yerusalemu ili kuliangamiza, Yehova akaghairi* kwa sababu ya msiba huo,[i] akamwambia malaika aliyekuwa akiwaangamiza watu: “Imetosha! Sasa shusha mkono wako.” Malaika wa Yehova alikuwa karibu na uwanja wa kupuria nafaka wa Arauna[j] Myebusi.[k]

**17** Daudi alipomwona malaika aliyekuwa akiwaangamiza watu, akamwambia Yehova: “Mimi ndiye niliyetenda dhambi, na mimi ndiye niliyekosea; lakini kondoo hawa[l]—wamefanya nini? Tafadhali, acha mkono wako uniadhibu mimi na nyumba ya baba yangu.”[m]

**18** Basi Gadi akaenda kwa Daudi siku hiyo na kumwambia: “Panda ukamjengee Yehova madhabahu kwenye uwanja wa kupuria nafaka wa Arauna Myebusi.”[n] **19** Basi Daudi akapanda kulingana na neno la Gadi, kama Yehova alivyoamuru. **20** Arauna alipotazama chini na kumwona mfalme na watumishi wake wakija kumwelekea, mara moja Arauna akatoka nje na kumwinamia mfalme kifudifudi. **21** Arauna akamuuliza: “Bwana wangu mfalme kwa nini umekuja kwangu mimi mtumishi wako?” Daudi akamjibu: “Kununua uwanja wako wa kupuria ili nimjengee Yehova madhabahu, ili ugonjwa hatari ambao umewakumba watu ukomeshwe.”[a] **22** Lakini Arauna akamwambia Daudi: “Bwana wangu mfalme uchukue na kutoa unachoona ni chema.* Ndio hawa ng’ombe kwa ajili ya dhabihu ya kuteketezwa na kifaa cha kupuria nafaka na nira za ng’ombe utakazotumia kama kuni. **23** Ee mfalme, mimi Arauna nimekupa vitu hivi vyote.” Kisha Arauna akamwambia mfalme: “Yehova Mungu wako na akupe kibali.”

**24** Hata hivyo, mfalme akamwambia Arauna: “Hapana, ni lazima niununue kwa bei fulani. Sitamtolea Yehova Mungu wangu dhabihu za kuteketezwa ambazo hazinigharimu chochote.” Basi Daudi akanunua uwanja huo wa kupuria nafaka na hao ng’ombe kwa shekeli 50 za fedha.*[b] **25** Kisha Daudi akamjengea Yehova madhabahu[c] mahali hapo na kutoa dhabihu za kuteketezwa na dhabihu za ushirika. Ndipo Yehova akakubali maombi ya kusihi yaliyotolewa kwa ajili ya nchi,[d] na ugonjwa hatari uliowakumba Waisraeli ukakomeshwa.

---

**24:16** *Au “akahuzunika.”

**24:22** *Tnn., “kilicho chema machoni pako.” **24:24** *Shekeli moja ilikuwa na uzito wa gramu 11.4. Angalia Nyongeza B14.

---

SURA YA 24

*a* Law 26:14, 17
*b* Law 26:16
*c* Ebr 12:6
*d* Zb 103:8; Zb 119:156
*e* 2Nya 28:1, 5
*f* Hes 16:46; 1Nya 27:24
*g* 1Nya 21:14, 15
*h* 2Sa 24:2
*i* Zb 78:38; Yer 26:19; Yoe 2:13
*j* 2Nya 3:1
*k* Mwa 10:15, 16; Yos 15:8
*l* Zb 95:7
*m* 1Nya 21:16, 17
*n* 1Nya 21:18-23; 2Nya 3:1

Safu ya 2

*a* Hes 16:46, 47; Hes 25:8; 2Sa 24:15
*b* 1Nya 21:24-28
*c* Kut 20:25; 1Nya 22:1
*d* 2Sa 21:14; 2Nya 33:13

KITABU CHA KWANZA CHA

# WAFALME

YALIYOMO

**1** Sasa Mfalme Daudi alikuwa amezeeka,[a] umri wake ulikuwa umesonga,* na ingawa walimfunika kwa nguo, hakuweza kupata joto.
**2** Kwa hiyo watumishi wake wakamwambia: “Bwana wetu mfalme turuhusu tukutafutie msichana bikira atakayekuhudumia na kukutunza. Atalala mikononi mwako ili bwana wetu mfalme upate joto.”
**3** Wakatafuta msichana mrembo katika eneo lote la Israeli, wakampata Abishagi,[b] Mshunamu,[c] wakamleta kwa mfalme.
**4** Msichana huyo alikuwa mrembo sana, naye alimhudumia mfalme na kumtunza, lakini mfalme hakufanya naye ngono.

**5** Wakati huo, Adoniya[a] mwana wa Hagithi alikuwa akijikweza, akisema: “Nitakuwa mfalme!” Alijitengenezea gari, naye akawa na wapanda farasi na wanaume 50 waliokimbia mbele yake.[b]
**6** Lakini baba yake hakuwahi kamwe kumkemea* kwa kumuuliza: “Kwa nini umefanya hivi?” Alikuwa pia na sura nzuri sana, na mama yake alimzaa baada ya Absalomu.
**7** Alishauriana na Yoabu mwana wa Seruya na kuhani Abiathari,[c] nao wakajitolea kumsaidia Adoniya na kumuunga mkono.[d]
**8** Lakini kuhani Sadoki,[e]

1:1 *Tnn., “siku zake zilikuwa zimesonga.”

1:6 *Au “kumuumiza hisia.”

SURA YA 1
a 2Sa 5:4; 1Nya 29:26, 27
b 1Fa 2:17, 22
c Yos 19:17, 18

Safu ya 2
a 2Sa 3:2, 4; 1Nya 3:1, 2
b 2Sa 15:1
c 2Sa 20:25
d 1Fa 2:22
e 2Sa 8:17

Benaya[a] mwana wa Yehoyada,
nabii Nathani,[b] Shimei,[c] Rei,
na wale mashujaa hodari wa
Daudi[d] hawakumuunga mko-
no Adoniya.
9 Mwishowe Adoniya aka-
watoa dhabihu[e] kondoo, ng'o-
mbe, na wanyama walionone-
shwa, kando ya jiwe la Zohele-
thi, lililo karibu na En-rogeli,
akawaalika ndugu zake wote
wana wa mfalme, na wanau-
me wote wa Yuda watumishi
wa mfalme. **10** Lakini haku-
mwalika nabii Nathani, Bena-
ya na wale mashujaa hodari,
wala Sulemani ndugu yake.
**11** Ndipo Nathani[f] akamuuli-
za Bath-sheba,[g] mama ya Sule-
mani:[h] "Je, hujasikia kwamba
Adoniya[i] mwana wa Hagithi
amekuwa mfalme, na bwana
wetu Daudi hajui lolote kuhu-
su jambo hilo? **12** Sasa, njoo
tafadhali, nikupe ushauri, ili
uokoe uhai wako mwenyewe
na uhai wa* mwana wako Sule-
mani.[j] **13** Nenda kwa Mfalme
Daudi ukamuulize, 'Je, bwa-
na wangu mfalme, hukunia-
pia mimi kijakazi wako, uki-
sema: "Sulemani mwana wako
atakuwa mfalme baada yangu,
naye ndiye atakayeketi kwe-
nye kiti changu cha ufalme"?[k]
Basi kwa nini Adoniya ameku-
wa mfalme?' **14** Utakapoku-
wa ukiendelea kuzungumza na
mfalme, nitaingia na kuthibiti-
sha maneno yako."
**15** Kwa hiyo Bath-sheba
akaingia kwa mfalme, kati-
ka chumba chake cha fara-
gha. Mfalme alikuwa ame-
zeeka sana, na Abishagi,[l]
Mshunamu, alikuwa aki-
mhudumia mfalme. **16** Ki-
sha Bath-sheba akainama na
kumsujudia mfalme, mfalme
akamuuliza: "Una ombi gani?"
**17** Akajibu: "Bwana wangu,
wewe ndiye uliyeniapia mimi
kijakazi wako kwa jina la Ye-
hova Mungu wako uliposema,
'Sulemani mwana wako ataku-
wa mfalme baada yangu, na
ndiye atakayeketi kwenye kiti
changu cha ufalme.'[a] **18** La-
kini tazama! Adoniya ameku-
wa mfalme, na bwana wangu
mfalme hujui lolote kuhusu ja-
mbo hilo.[b] **19** Aliwatoa dha-
bihu ng'ombe dume, wanya-
ma waliononeshwa, na ko-
ndoo wengi sana na kuwaali-
ka wana wote wa mfalme na
kuhani Abiathari na Yoabu
mkuu wa jeshi;[c] lakini haku-
mwalika Sulemani mtumi-
shi wako.[d] **20** Na sasa, bwa-
na wangu mfalme, macho yote
ya Waisraeli yanakutazama
uwaambie ni nani atakayeke-
ti kwenye kiti chako cha ufal-
me baada yako bwana wangu
mfalme. **21** Usipofanya hi-
vyo, mara tu utakapokufa na
kuzikwa pamoja na mababu
zako bwana wangu mfalme,
mimi na mwanangu Sulemani
tutaonwa kuwa wasaliti."
**22** Na alipokuwa akiende-
lea kuzungumza na mfal-
me, nabii Nathani akaingia.[e]
**23** Mara moja mfalme akaa-
mbiwa hivi: "Nabii Nathani
amefika!" Akaingia mbele ya
mfalme na kumsujudia mfal-
me mpaka ardhini. **24** Kisha
Nathani akasema: "Bwana wa-
ngu mfalme, je, ulisema hivi:
'Adoniya atakuwa mfalme baa-
da yangu, na ndiye atakaye-
keti kwenye kiti changu cha
ufalme'?[f] **25** Kwa maana leo
ameshuka kwenda kuwatoa
dhabihu[g] ng'ombe dume, wa-

**SURA YA 1**

*a* 2Sa 20:23; 1Nya 27:5
*b* 2Sa 7:2; 2Sa 12:1
*c* 1Fa 4:7, 18
*d* 2Sa 23:8; 1Nya 11:10
*e* 2Sa 15:12
*f* 2Sa 7:4, 5
*g* 2Sa 11:3, 27
*h* 2Sa 12:24
*i* 2Sa 3:2, 4
*j* Amu 9:4-6; 1Fa 1:21; 2Fa 11:1
*k* 1Nya 22:9; 1Nya 28:5; 1Nya 29:1
*l* 1Fa 1:1, 3

**Safu ya 2**

*a* 1Fa 1:13; 1Nya 22:9, 10
*b* 1Fa 1:5, 11
*c* 1Fa 1:7
*d* 1Fa 1:9, 10
*e* 1Fa 1:14
*f* 1Fa 1:5
*g* 2Sa 15:12

---

**1:12** *Au "nafsi yako mwenyewe na nafsi ya."

nyama waliononeshwa, na ko-
ndoo wengi sana, naye ame-
waalika wana wote wa mfal-
me na wakuu wa jeshi na ku-
hani Abiathari.[a] Wako huko
wakila na kunywa pamoja
naye, nao wanaendelea ku-
sema, ‘Mfalme Adoniya na
aishi muda mrefu!’ **26** Laki-
ni hakunialika mimi mtumi-
shi wako, wala kuhani Sadoki,
wala Benaya[b] mwana wa Yeho-
yada, wala Sulemani mtumishi
wako. **27** Je, bwana wangu
mfalme umeidhinisha jambo
hili bila kuniambia mimi mtu-
mishi wako ni nani anayepa-
swa kuketi kwenye kiti chako
cha ufalme baada yako?”

**28** Ndipo Mfalme Daudi
akajibu: “Niitieni Bath-sheba.”
Basi akaingia na kusima-
ma mbele ya mfalme. **29** Ki-
sha mfalme akaapa hivi: “Kwa
hakika kama Yehova anavyo-
ishi, aliyeniokoa* kutoka ka-
tika mateso yangu yote,[c]
**30** kama nilivyokuapia kwa
jina la Yehova Mungu wa
Israeli, nikisema, ‘Sulemani
mwana wako atakuwa mfal-
me baada yangu, na ndiye
atakayeketi kwenye kiti cha-
ngu cha ufalme baada yangu!’
hivyo ndivyo nitakavyofanya
siku ya leo.” **31** Ndipo Bath-
sheba akainama mpaka ardhi-
ni na kumsujudia mfalme na
kusema: “Bwana wangu Mfal-
me Daudi na aishi milele!”

**32** Mara moja Mfalme Dau-
di akasema: “Niitieni kuhani
Sadoki, nabii Nathani, na Be-
naya[d] mwana wa Yehoyada.”[e]
Basi wakaja mbele ya mfal-
me. **33** Mfalme akawaambia:
“Nendeni na watumishi wa-
ngu, mkampandishe Sulema-
ni mwanangu juu ya nyumbu*
wangu mwenyewe,[a] mtere-
msheni hadi Gihoni.[b] **34** Ku-
hani Sadoki na nabii Natha-
ni watamtia mafuta[c] huko awe
mfalme wa Israeli; kisha pi-
geni pembe na kusema, ‘Mfal-
me Sulemani na aishi muda
mrefu!’[d] **35** Kisha mfuate-
ni anaporudi, naye atakuja
na kuketi kwenye kiti changu
cha ufalme; atakuwa mfalme
baada yangu, nami nitamweka
rasmi kuwa kiongozi wa Israe-
li na wa Yuda.” **36** Mara moja
Benaya mwana wa Yehoyada
akamwambia mfalme: “Amina!
Yehova Mungu wako bwana
wangu mfalme na athibitishe
jambo hilo. **37** Kama Yehova
alivyokuwa pamoja nawe bwa-
na wangu mfalme, na awe pia
na Sulemani,[e] na Afanye kiti
chake cha ufalme kiwe kikuu
zaidi kuliko kiti chako cha
ufalme, bwana wangu Mfalme
Daudi.”[f]

**38** Kisha kuhani Sadoki,
nabii Nathani, Benaya[g] mwana
wa Yehoyada, na Wakerethi na
Wapelethi[h] wakateremka, nao
wakampandisha Sulemani juu
ya nyumbu wa Mfalme Daudi,[i]
wakampeleka Gihoni.[j] **39** Ki-
sha Kuhani Sadoki akachukua
pembe ya mafuta[k] kutoka he-
mani[l] na kumtia mafuta Su-
lemani,[m] nao wakaanza kupi-
ga pembe, na watu wote wa-
kaanza kusema hivi kwa sau-
ti kubwa: “Mfalme Sulemani
na aishi muda mrefu!” **40** Ki-
sha watu wote wakapanda wa-
kimfuata, wakipiga filimbi na
kushangilia sana, hivi kwa-
mba dunia ikapasuka na ku-
funguka kwa sababu ya kele-
le zao.[n]

---

**1:29** * Au “aliyeikomboa nafsi yangu.”

**1:33** * Au “nyumbu jike.”

SURA YA 1
*a* 1Fa 1:5, 7
*b* 1Nya 27:5
*c* Zb 71:23; Zb 103:4
*d* 2Sa 20:23; 2Sa 23:20; 1Nya 27:5
*e* 1Fa 1:8

Safu ya 2
*a* 1Fa 1:38; Lu 19:33-35
*b* 2Nya 32:30
*c* 1Sa 16:13
*d* 1Sa 10:1, 24; 2Sa 15:10; 2Fa 11:12
*e* 1Nya 28:20
*f* 1Fa 3:12; 1Fa 10:23; Zb 72:8
*g* 1Nya 27:5
*h* 2Sa 15:18; 1Nya 18:17
*i* 1Fa 1:33; Mt 21:7
*j* 2Nya 32:30
*k* Kut 30:23-25; 1Sa 16:13
*l* 2Sa 6:17
*m* 1Nya 29:22
*n* 1Sa 4:5

**41** Adoniya na watu wote
aliowaalika wakasikia kelele
hizo walipokuwa wamemali-
za kula.[a] Mara tu Yoabu ali-
posikia sauti ya pembe, akau-
liza: “Kwa nini kuna kelele za
vurugu jijini?” **42** Alipoku-
wa bado anaongea, Yonathani[b]
mwana wa kuhani Abiathari
akaja. Kisha Adoniya akamwa-
mbia: “Ingia, kwa maana wewe
ni mtu mwema,* bila sha-
ka unaleta habari njema.”
**43** Lakini Yonathani akamji-
bu Adoniya: “Hapana! Bwana
wetu Mfalme Daudi amemwe-
ka Sulemani kuwa mfalme.
**44** Mfalme alimwagiza aende
pamoja na kuhani Sadoki, na-
bii Nathani, Benaya mwana
wa Yehoyada, na Wakerethi na
Wapelethi, nao wakampandi-
sha juu ya nyumbu wa mfal-
me.[c] **45** Kisha kuhani Sadoki
na nabii Nathani wakamtia ma-
futa kuwa mfalme huko Giho-
ni. Halafu wakapanda kuto-
ka huko wakishangilia, nalo
jiji limejaa kelele. Hizo ndi-
zo kelele mlizosikia. **46** Isito-
she, Sulemani ameketi kwenye
kiti cha ufalme. **47** Na tena,
watumishi wa mfalme wame-
kuja kumpongeza bwana wetu
Mfalme Daudi, wakisema, ‘Mu-
ngu wako na alifanye jina la
Sulemani liwe na fahari kuliko
jina lako, na Akifanye kiti cha-
ke cha ufalme kiwe kikuu kuli-
ko kiti chako cha ufalme!’ Ndi-
po mfalme akainama kitanda-
ni. **48** Na pia mfalme akase-
ma, ‘Yehova Mungu wa Israeli
na asifiwe, ambaye leo ame-
mchagua mtu wa kuketi kwe-
nye kiti changu cha ufalme
na ameruhusu macho yangu
mwenyewe yaone jambo hilo!’”
**49** Basi watu wote walioa-
likwa na Adoniya wakaogo-
pa sana, na kila mmoja
wao akainuka na kwenda
zake. **50** Adoniya aliogopa
pia kwa sababu ya Sulemani,
basi akaondoka, akaenda na
kuzishika kwa nguvu pe-
mbe za madhabahu.[a] **51** Su-
lemani akaletewa habari hii:
“Tazama! Adoniya anamwo-
gopa Mfalme Sulemani; naye
ameshika pembe za madha-
bahu, akisema, ‘Mfalme Sule-
mani na aniapie kwanza kwa-
mba hataniua mimi mtumishi
wake kwa upanga.’” **52** Ndi-
po Sulemani akasema: “Akite-
nda kwa njia inayofaa, haku-
na unywele wake hata mmoja
utakaoanguka ardhini; lakini
akipatikana ametenda uovu,[b]
lazima afe.” **53** Basi Mfalme
Sulemani akaagiza aletwe ku-
toka kwenye madhabahu. Ndi-
po akaingia na kumwinamia
Mfalme Sulemani, kisha Su-
lemani akamwambia: “Nenda
nyumbani kwako.”

**2** Daudi alipokaribia kufa,
alimpa Sulemani mwana-
we maagizo haya: **2** “Nakari-
bia kufa.* Kwa hiyo, uwe ima-
ra[c] na ujithibitishe kuwa mwa-
namume.[d] **3** Ni lazima utimi-
ze wajibu wako kwa Yehova
Mungu wako kwa kutembea
katika njia zake na kushika
maagizo yake, amri zake, she-
ria zake,* na vikumbusho vya-
ke kama vilivyoandikwa katika
Sheria ya Musa;[e] ndipo utaka-
pofanikiwa# katika kila jambo
unalofanya na kila mahali una-
pogeuka kwenda. **4** Na Yeho-
va atatimiza ahadi aliyotoa
kunihusu aliposema hivi:

SURA YA 1
a 1Fa 1:9, 25
b 2Sa 15:36
2Sa 17:17
c 1Fa 1:33, 34

Safu ya 2
a Kut 21:14
Kut 38:1, 2
1Fa 2:28
b 1Fa 2:23

SURA YA 2
c Kum 31:6
Yos 1:6
1Nya 28:20
d 1Fa 3:7
e Kum 17:18-20
Mhu 12:13

---

**1:42** * Au “anayeheshimiwa.”

**2:2** * Tnn., “Ninafuata njia ya dunia yote.” **2:3** * Tnn., “maamuzi yake.” # Au “utakapotenda kwa hekima.”

‘Ikiwa wana wako wataikazia
uangalifu njia yao kwa kute-
mbea kwa uaminifu mbele za-
ngu kwa moyo wao wote na
kwa nafsi* yao yote,[a] hutakosa
kamwe mwanamume wa uzao
wako atakayeketi kwenye kiti
cha ufalme cha Israeli.’[b]
**5** “Pia unajua vizuri jambo
ambalo Yoabu mwana wa Se-
ruya alinitendea, jambo ali-
lowatendea wakuu wawili
wa majeshi ya Israeli, Abne-
ri[c] mwana wa Neri na Amasa[d]
mwana wa Yetheri. Aliwaua,
na hivyo akamwaga damu[e] ya
vita wakati wa amani, akapa-
ka damu ya vita kwenye mshi-
pi uliokuwa kiunoni mwake na
kwenye viatu alivyokuwa ame-
vaa miguuni. **6** Ni lazima
utende kulingana na hekima
yako, nawe usimruhusu ashu-
ke Kaburini* kwa amani akiwa
amezeeka.#[f]
**7** “Lakini watendee wana
wa Barzilai[g] Mgileadi kwa upe-
ndo mshikamanifu, nao wa-
napaswa kuwa miongoni mwa
wale wanaokula mezani pako,
kwa maana hivyo ndivyo wa-
livyonisaidia[h] nilipomkimbia
Absalomu ndugu yako.[i]
**8** “Pia, Shimei mwana wa
Gera, Mbenjamini, kutoka Ba-
hurimu yuko pamoja nawe.
Yeye ndiye aliyenitukana
vikali[j] siku niliyokuwa nikie-
nda Mahanaimu;[k] lakini alipo-
shuka kuja kunipokea kwenye
Mto Yordani, nilimwapia hivi
kwa jina la Yehova: ‘Sitakuua
kwa upanga.’[l] **9** Sasa usiko-
se kumwadhibu,[m] kwa maana
wewe ni mtu mwenye hekima
nawe unajua unalopaswa ku-
mtendea; usimruhusu azeeke
na kushuka Kaburini.”*#[a]
**10** Kisha Daudi akafa na ku-
zikwa pamoja na mababu zake
katika Jiji la Daudi.[b] **11** Dau-
di alitawala Israeli kwa mia-
ka 40. Alitawala Hebroni[c] kwa
miaka 7, na Yerusalemu kwa
miaka 33.[d]
**12** Kisha Sulemani akaketi
kwenye kiti cha ufalme cha
Daudi baba yake, na ufalme
wake ukaimarishwa kabisa ha-
tua kwa hatua.[e]
**13** Baada ya muda Adoni-
ya mwana wa Hagithi akaja
kwa Bath-sheba, mama ya Su-
lemani. Bath-sheba akamuu-
liza: “Je, umekuja kwa ama-
ni?” Akamjibu: “Ni kwa amani.”
**14** Adoniya akasema: “Ni-
ngependa kukwambia jambo
fulani.” Basi akamwambia:
“Sema.” **15** Adoniya akase-
ma: “Unajua vizuri kwamba
ufalme ulipaswa kuwa wangu,
na Waisraeli wote walitarajia
niwe mfalme;[f] lakini ufalme
uliniponyoka ukawa wa ndugu
yangu, kwa maana Yehova ndi-
ye aliyempa.[g] **16** Lakini sasa
nakuomba jambo moja tu. Usi-
katae ombi langu.” Basi Bath-
sheba akamwambia: “Sema.”
**17** Adoniya akasema: “Tafa-
dhali, mwombe Mfalme Sule-
mani—kwa maana hawezi ku-
kataa ombi lako—anipe Abi-
shagi,[h] Mshunamu, awe mke
wangu.” **18** Ndipo Bath-she-
ba akasema: “Sawa kabisa! Ni-
tazungumza na mfalme kwa
niaba yako.”
**19** Kwa hiyo Bath-sheba
akaenda kuzungumza na Mfal-
me Sulemani kwa niaba ya
Adoniya. Mara moja mfalme

---

**2:4** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **2:6, 9** *Au “Sheoli.” Angalia Kamusi, uku. 2012. **2:6** #Tnn., “usiruhusu mvi zake zishuke kwa amani Kaburini.”

**2:9** #Tnn., “ni lazima ushushe mvi zake Kaburini pamoja na damu.”

---

**SURA YA 2**

*a* Kum 6:5; 2Fa 20:3; 2Fa 23:3; 2Nya 17:3; Mt 22:37
*b* 2Sa 7:12, 16; 1Fa 8:25; 1Nya 17:11; Zb 132:11, 12
*c* 2Sa 3:27, 30
*d* 2Sa 17:25; 2Sa 20:10; 1Nya 2:17
*e* Hes 35:33; 2Sa 3:28
*f* 2Sa 3:29; 1Fa 2:31-34
*g* 2Sa 19:31
*h* 2Sa 17:27-29
*i* 2Sa 15:14
*j* 2Sa 16:5-7
*k* 2Sa 17:24
*l* 2Sa 19:23
*m* Kut 22:28

**Safu ya 2**

*a* 1Fa 2:44, 46
*b* 2Sa 5:7; 1Nya 11:7; 1Nya 29:26, 27; Mdo 2:29
*c* 1Nya 12:23
*d* 2Sa 5:4, 5
*e* 2Sa 7:8, 12; 1Nya 29:23; 2Nya 1:1; Zb 89:36, 37; Zb 132:12
*f* 1Fa 1:5, 25
*g* 1Nya 22:9
*h* 1Fa 1:1, 3

akainuka ili kumpokea, aka-
mwinamia. Kisha akake-
ti kwenye kiti chake cha
ufalme, akaagiza pia mama
yake aletewe kiti cha ufalme,
ili aketi upande wake wa ku-
lia. **20** Bath-sheba akasema:
"Nina ombi moja dogo. Usika-
tae ombi langu." Basi mfalme
akamwambia: "Mama yangu,
sema ombi lako; kwa saba-
bu sitalikataa." **21** Akasema:
"Mruhusu Abishagi, Mshuna-
mu, awe mke wa Adoniya
ndugu yako." **22** Ndipo Mfal-
me Sulemani akamjibu mama
yake: "Kwa nini unaomba
Abishagi Mshunamu awe mke
wa Adoniya? Huenda ukamwo-
mbea pia ufalme,[a] kwa saba-
bu yeye ni ndugu yangu mku-
bwa,[b] naye anaungwa mkono
na kuhani Abiathari na Yoabu[c]
mwana wa Seruya."[d]

**23** Kwa hiyo Mfalme Sule-
mani akaapa hivi kwa jina la
Yehova: "Mungu na aniadhi-
bu, tena vikali, ikiwa Adoniya
hakuomba jambo hilo akijua
kwamba anahatarisha uhai
wake.* **24** Na sasa, kwa ha-
kika kama Yehova anavyoishi,
ambaye ameniimarisha kabi-
sa[e] na kuniketisha kwenye kiti
cha ufalme cha Daudi baba
yangu na kunijengea nyu-
mba* kama alivyoahidi,[f] Ado-
niya atauawa[g] leo." **25** Mara
moja Mfalme Sulemani aka-
mtuma Benaya[h] mwana wa Ye-
hoyada, akatoka na kwenda
kumpiga Adoniya, akafa.

**26** Mfalme akamwambia ku-
hani Abiathari:[i] "Nenda Ana-
thothi[j] kwenye mashamba
yako! Unastahili kufa, lakini
leo sitakuua kwa sababu uli-
beba Sanduku la Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova mbele
ya baba yangu Daudi[a] na
kwa sababu ulishiriki katika
mateso yote ya baba yangu."[b]
**27** Basi Sulemani akamwo-
ndoa Abiathari asiendelee ku-
tumikia akiwa kuhani wa Ye-
hova, ili kutimiza neno amba-
lo Yehova alisema dhidi ya
nyumba ya Eli[c] kule Shilo.[d]

**28** Habari hizo zilipomfikia
Yoabu—kwa maana Yoabu ali-
kuwa amemuunga mkono Ado-
niya[e] lakini hakuwa amemuu-
nga mkono Absalomu[f]—Yoa-
bu akakimbilia katika hema
la Yehova[g] na kushika kwa
nguvu pembe za madhabahu.
**29** Kisha Mfalme Sulemani
akaambiwa hivi: "Yoabu ame-
kimbilia katika hema la Yeho-
va, na yuko humo kando ya
madhabahu." Kwa hiyo Sule-
mani akamtuma Benaya mwa-
na wa Yehoyada, akisema: "Ne-
nda ukamuue!" **30** Basi Be-
naya akaenda katika hema la
Yehova na kumwambia, "Mfal-
me anasema hivi: 'Toka nje!'"
Lakini Yoabu akasema: "Hapa-
na! Nitafia hapa." Benaya aka-
rudi kwa mfalme na kumwa-
mbia: "Hivi ndivyo alivyose-
ma Yoabu, na hivi ndivyo
alivyonijibu." **31** Kisha mfal-
me akamwambia: "Fanya kama
alivyosema; muue na umzike,
uniondolee mimi na nyumba
ya baba yangu damu ambayo
Yoabu alimwaga kwa njia isi-
yo ya haki.[h] **32** Yehova ata-
mlipiza kwa sababu ya damu
aliyomwaga,* kwa sababu bila
Daudi baba yangu kujua, ali-
wapiga na kuwaua kwa upanga

**2:23** * Au "dhidi ya nafsi yake." **2:24** * Au "ukoo wa kifalme."

**2:32** * Tnn., "atarudisha damu yake juu ya kichwa chake mwenyewe."

SURA YA 2
*a* 2Sa 16:21
*b* 1Nya 3:1, 2, 5
*c* 2Sa 8:16
*d* 1Fa 1:7
*e* 1Nya 22:9, 10
*f* 2Sa 7:11; 1Nya 17:10
*g* 1Fa 1:51, 52
*h* 2Sa 8:18; 1Fa 1:8; 1Nya 27:5
*i* 1Sa 22:20; 1Fa 1:7
*j* Yos 21:8, 18; Yer 1:1

Safu ya 2
*a* 1Sa 23:6; 2Sa 15:24; 1Nya 15:11, 12
*b* 1Sa 22:22, 23
*c* 1Sa 2:31; 1Sa 3:12
*d* Yos 18:1
*e* 1Fa 1:7
*f* 2Sa 18:14
*g* 1Nya 21:29
*h* Mwa 9:6; Kut 21:14; Hes 35:33; Kum 19:13; 1Fa 2:5

wanaume wawili walio waadi-
lifu na bora kuliko yeye,
yaani, Abneri[a] mwana wa
Neri mkuu wa jeshi la Israe-
li,[b] na Amasa[c] mwana wa Ye-
theri, mkuu wa jeshi la Yuda.[d]
**33** Hatia ya damu yao itaku-
wa juu ya kichwa cha Yoabu
na juu ya kichwa cha uzao*
wake milele;[e] lakini amani ku-
toka kwa Yehova na iwe mile-
le juu ya Daudi, uzao* wake,
nyumba yake, na kiti chake
cha ufalme.” **34** Kisha Bena-
ya mwana wa Yehoyada aka-
panda kwenda huko, akampi-
ga Yoabu na kumuua, akazi-
kwa nyumbani kwake nyikani.
**35** Halafu mfalme akamwe-
ka Benaya[f] mwana wa Yehoya-
da kuwa mkuu wa jeshi baa-
da yake, na mfalme akamwe-
ka Sadoki[g] kuwa kuhani bada-
la ya Abiathari.

**36** Kisha mfalme akamwi-
ta Shimei[h] na kumwambia:
“Jijengee nyumba Yerusale-
mu, uishi huko; usitoke huko
na kwenda mahali pengine po-
pote. **37** Siku utakapotoka
na kuvuka Bonde la Kidroni,[i]
ujue kwa hakika kwamba uta-
kufa. Damu yako itakuwa juu
ya kichwa chako mwenyewe.”
**38** Shimei akamwambia mfal-
me: “Jambo ulilosema si baya.
Mimi mtumishi wako nitafa-
nya kama ulivyosema bwana
wangu mfalme.” Basi Shimei
akakaa Yerusalemu kwa siku
nyingi.

**39** Lakini baada ya miaka
mitatu, watumwa wawili wa
Shimei wakatoroka na kwenda
kwa Akishi[j] mwana wa Maa-
ka mfalme wa Gathi. Shimei
alipoambiwa, “Tazama! Watu-
mwa wako wameenda Gathi,”
**40** mara moja Shimei akawe-
ka matandiko juu ya punda
wake, akaenda Gathi kwa
Akishi kuwatafuta watumwa
wake. Shimei aliporudi kuto-
ka Gathi pamoja na watumwa
wake, **41** Sulemani akaambi-
wa: “Shimei aliondoka Yerusa-
lemu na kwenda Gathi, naye
amerudi.” **42** Ndipo mfalme
akamwita Shimei na kumuuli-
za: “Je, sikukuapisha kwa jina
la Yehova na kukuonya kwa
kusema, ‘Siku utakapotoka
hapa na kwenda mahali pe-
ngine popote, ujue kwa haki-
ka kwamba utakufa’? Na je,
wewe hukuniambia, ‘Jambo
ulilosema ni sawa; nitatii’?[a]
**43** Kwa nini basi, hukutii kia-
po cha Yehova na amri nili-
yokupa?” **44** Kisha mfalme
akamwambia Shimei: “Una-
jua moyoni mwako madhara
yote uliyomtendea baba yangu
Daudi,[b] basi Yehova atakuli-
piza kwa sababu ya madhara
hayo.*[c] **45** Lakini mimi Mfal-
me Sulemani nitabarikiwa,[d]
na kiti cha ufalme cha Dau-
di kitaimarishwa kabisa mbele
za Yehova milele.” **46** Ndipo
mfalme akamwamuru Benaya
mwana wa Yehoyada, basi aka-
toka nje na kumpiga Shimei,
akamuua.[e]

Hivyo, ufalme ukaimarishwa
kabisa mikononi mwa Sule-
mani.[f]

**3** Sulemani alifanya mapata-
no ya ndoa na Farao mfal-
me wa Misri. Alimwoa* bi-
nti ya Farao[g] na kumleta kati-
ka Jiji la Daudi[h] mpaka alipo-
maliza kujenga nyumba yake
mwenyewe,[i] na nyumba ya Ye-
hova,[j] na ukuta kuzunguka

SURA YA 2
a 2Sa 3:26, 27
b 2Sa 2:8
c 2Sa 20:10
d 2Sa 17:25
e 2Sa 3:29
f 1Nya 11:24; 1Nya 27:5
g 1Sa 2:35; 1Nya 6:50, 53; 1Nya 12:28; 1Nya 16:37, 39; 1Nya 24:3
h 1Fa 2:8
i 2Sa 15:23; 2Fa 23:6; Yoh 18:1
j 1Sa 21:10; 1Sa 27:2

Safu ya 2
a 1Fa 2:38
b 2Sa 16:5, 13
c Zb 7:16; Met 5:22
d Zb 21:6; Zb 72:17
e 1Fa 2:8, 9
f 2Nya 1:1; Met 16:12

SURA YA 3
g Kum 7:3, 4; 1Fa 7:8; 1Fa 9:24; 1Fa 11:1; Ne 13:25-27
h 2Sa 5:7; 1Nya 11:7
i 1Fa 7:1
j 1Fa 8:17-19

**2:33** * Au “wazao.”

**2:44** * Tnn., “ataleta madhara hayo juu ya kichwa chako mwenyewe.” **3:1** * Au “Alimchukua.”

Yerusalemu.[a] **2** Lakini bado watu walikuwa wakitoa dhabihu mahali pa juu,[b] kwa maana kufikia wakati huo nyumba haikuwa imejengwa kwa ajili ya jina la Yehova.[c] **3** Sulemani akaendelea kumpenda Yehova kwa kutembea katika sheria za Daudi baba yake, ila tu alikuwa akitoa dhabihu na kufanya matoleo yafuke moshi mahali pa juu.[d]

**4** Mfalme alienda Gibeoni kutoa dhabihu huko, kwa maana ndipo palipokuwa mahali maarufu* zaidi pa juu.[e] Sulemani alitoa dhabihu 1,000 za kuteketezwa juu ya madhabahu hiyo.[f] **5** Huko Gibeoni, Yehova alimtokea Sulemani katika ndoto usiku na kumwambia: “Niombe unachotaka nikupe.”[g] **6** Basi Sulemani akasema: “Umemtendea mtumishi wako Daudi baba yangu kwa upendo mwingi mshikamanifu alipokuwa akitembea mbele zako kwa uaminifu na kwa uadilifu na kwa unyoofu wa moyo. Umeendelea kumtendea kwa upendo huo mwingi mshikamanifu mpaka leo hii kwa kumpa mwana aketi kwenye kiti chake cha ufalme.[h] **7** Na sasa, Yehova Mungu wangu, umeniweka mimi mtumishi wako niwe mfalme baada ya Daudi baba yangu, ingawa mimi ni kijana* tu na sina uzoefu.#[i] **8** Mimi mtumishi wako ni miongoni mwa watu wako uliowachagua,[j] watu wengi sana hivi kwamba hawawezi kuhesabiwa wala idadi yao kujulikana. **9** Basi nipe mimi mtumishi wako moyo mtiifu ili niwahukumu watu wako,[k] nitofautishe mema na mabaya,[a] kwa sababu ni nani anayeweza kuwahukumu watu hawa wako ambao ni wengi sana?”*

**10** Ombi hilo la Sulemani lilimpendeza Yehova.[b] **11** Basi Mungu akamwambia: “Kwa kuwa umeomba jambo hili, nawe hukujiombea maisha marefu* wala utajiri wala kuomba maadui wako wafe, lakini uliomba uelewaji wa kusikiliza kesi,[c] **12** nitafanya ulilioomba.[d] Nitakupa moyo wenye hekima na uelewaji,[e] hivi kwamba kama vile ambavyo hajawahi kamwe kuwapo mtu mwingine kama wewe kabla yako, hatawahi kamwe kuwapo mtu mwingine kama wewe baada yako.[f] **13** Isitoshe, nitakupa vitu ambavyo hukuomba,[g] utajiri na utukufu,[h] hivi kwamba hatakuwapo mfalme mwingine kama wewe katika maisha yako yote.*[i] **14** Nawe ukitembea katika njia zangu kwa kushika masharti yangu na amri zangu, kama Daudi baba yako alivyotembea,[j] nitakupa pia maisha marefu.”*[k]

**15** Sulemani alipoamka, aligundua kwamba ilikuwa ndoto. Kisha akaenda Yerusalemu, akasimama mbele ya sanduku la agano la Yehova, akatoa dhabihu za kuteketezwa na dhabihu za ushirika[l] na kuwaandalia karamu watumishi wake wote.

**16** Wakati huo makahaba wawili wakaja kwa mfalme na kusimama mbele yake. **17** Mwanamke wa kwanza akasema: “Tafadhali, bwana wangu, mimi na mwanamke

**SURA YA 3**

*a* 1Fa 9:15
*b* 2Nya 33:17
*c* Kum 12:5, 6; 1Fa 5:3; 1Nya 28:6
*d* 1Sa 7:9; 1Sa 10:8; 1Nya 21:26
*e* 1Nya 16:39, 40; 1Nya 21:29
*f* 2Nya 1:3-6
*g* 2Nya 1:7-10
*h* 1Fa 2:1, 4
*i* 1Nya 29:1; Yer 1:6
*j* Kut 19:5, 6
*k* Zb 72:1; Zb 119:34

**Safu ya 2**

*a* Ebr 5:14
*b* Met 15:8
*c* 1Nya 22:12; 1Nya 29:19; 2Nya 1:11, 12; Met 16:16
*d* Mhu 1:16; 1Yo 5:14
*e* 1Fa 4:29; Met 2:3-5; Yak 1:5
*f* Mt 12:42
*g* Zb 84:11; Mt 6:33; Efe 3:20
*h* 1Fa 4:21; Mhu 7:11
*i* 1Fa 10:23
*j* 1Fa 15:5
*k* Zb 21:4; Zb 91:14, 16; Met 3:13, 16
*l* Law 7:11

**3:4** *Tnn., “pakuu.” **3:7** *Au “mvulana mdogo.” #Tnn., “na sijui kutoka nje na kuingia ndani.”

**3:9** *Au labda, “wagumu.” Tnn., “wazito.” **3:11** *Tnn., “siku nyingi.” **3:13** *Tnn., “siku zako zote.” **3:14** *Tnn., “nitarefusha siku zako.”

huyu tunaishi katika nyumba moja, nami nilizaa mtoto alipokuwa nyumbani. **18** Siku ya tatu baada ya mimi kuzaa mtoto, mwanamke huyu pia alizaa mtoto. Tulikuwa pamoja, sisi wawili tu; hapakuwa na mtu mwingine yeyote nyumbani. **19** Usiku, mwana wa mwanamke huyu akafa, kwa sababu alimlalia. **20** Basi akaamka katikati ya usiku, akamchukua mwanangu kutoka kando yangu mimi kijakazi wako nilipokuwa nimelala usingizi, akamlaza mikononi mwake,* kisha akamlaza mwana wake mfu mikononi mwangu. **21** Nilipoamka asubuhi ili kumnyonyesha mwanangu, nikaona amekufa. Kwa hiyo nikamchunguza kwa makini, nikagundua kwamba hakuwa mwanangu niliyemzaa.” **22** Lakini mwanamke huyo mwingine akasema: “Hapana, aliye hai ni mwanangu na aliyekufa ndiye mwanao!” Lakini mwanamke wa kwanza aliendelea kusema: “Hapana, aliyekufa ndiye mwanao, na mwanangu ndiye aliye hai.” Hivyo ndivyo walivyobishana mbele ya mfalme.

**23** Mwishowe mfalme akasema: “Huyu anasema, ‘Huyu aliye hai ni mwanangu, aliyekufa ni mwanao!’ na huyu anasema, ‘Hapana, aliyekufa ni mwanao, aliye hai ni mwanangu!’” **24** Mfalme akasema: “Nileteeni upanga.” Basi wakamletea mfalme upanga. **25** Kisha mfalme akasema: “Mkateni vipande viwili mtoto aliye hai, mpeni mwanamke mmoja nusu moja na nusu nyingine mpeni mwingine.” **26** Mara moja mwanamke ambaye ni mama ya mtoto aliye hai akamsihi mfalme, kwa maana alishikwa na huruma kwa ajili ya mwanawe. Akasema: “Tafadhali, bwana wangu! Mpe yeye mtoto aliye hai! Usimuue kamwe.” Lakini yule mwanamke mwingine alikuwa akisema: “Hatakuwa wako wala hatakuwa wangu. Acha wamkate vipande viwili!” **27** Ndipo mfalme akasema: “Mpeni mwanamke wa kwanza mtoto aliye hai! Msimuue kamwe, kwa maana yeye ndiye mama yake.”

**28** Kwa hiyo Waisraeli wote wakasikia kuhusu uamuzi uliofanywa na mfalme, nao wakamwogopa mfalme,[a] kwa maana waliona kwamba alikuwa na hekima ya Mungu katika kutekeleza haki.[b]

**4** Mfalme Sulemani alitawala Israeli yote.[c] **2** Hawa ndio waliokuwa maofisa wake wakuu:* Azaria mwana wa Sadoki[d] alikuwa kuhani; **3** Elihorefu na Ahiya wana wa Shisha walikuwa waandishi;[e] Yehoshafati[f] mwana wa Ahiludi alifanya kazi ya kuweka kumbukumbu; **4** Benaya[g] mwana wa Yehoyada alikuwa mkuu wa jeshi; Sadoki na Abiathari[h] walikuwa makuhani; **5** Azaria mwana wa Nathani[i] alikuwa mkuu wa wasaidizi; Zabudi mwana wa Nathani alikuwa kuhani na rafiki ya mfalme;[j] **6** Ahishari alikuwa msimamizi wa nyumba; na Adoniramu[k] mwana wa Abda aliwasimamia wale walioandikishwa kufanya kazi ya kulazimishwa.[l]

**7** Sulemani alikuwa na wasaidizi 12 waliowasimamia Waisraeli wote waliomwandalia

3:20 * Tnn., “kifuani pake.”

4:2 * Au “wakuu wake.”

Safu ya 2

SURA YA 3

a 1Nya 29:23-25 Zb 72:5
b 1Fa 3:9, 10

SURA YA 4

c 2Nya 9:30 Mhu 1:12
d 1Nya 6:8 1Nya 27:16, 17
e 2Sa 8:17 1Nya 27:32
f 2Sa 8:16 2Sa 20:24
g 1Fa 1:8 1Fa 2:35 1Nya 27:5
h 1Fa 2:26
i 1Fa 1:9, 10
j 2Sa 15:37 1Nya 27:33
k 2Sa 20:24 1Fa 5:14 1Fa 12:18
l 1Fa 9:15

chakula mfalme na nyu-
mba yake. Kila mmoja wao ali-
kuwa na jukumu la kua-
ndaa chakula mwezi mmoja
kwa mwaka.[a] **8** Haya ndiyo
majina yao: Mwana wa Huru,
katika eneo lenye milima la
Efraimu; **9** mwana wa Deke-
ri, kule Makazi, Shaalbimu,[b]
Beth-shemeshi, na Elon-beth-
hanani; **10** mwana wa Hese-
di, kule Arubothi (alisimamia
Soko na nchi yote ya Heferi);
**11** mwana wa Abinadabu, ka-
tika milima yote ya Dori (Tafa-
thi, binti ya Sulemani, akawa
mke wake); **12** Baana mwa-
na wa Ahiludi, kule Taanaki,
Megido,[c] na eneo lote la Beth-
sheani,[d] ambalo liko kando
ya Sarethani chini ya Yezree-
li, kuanzia Beth-sheani mpa-
ka Abel-mehola hadi eneo la
Yokmeamu;[e] **13** mwana wa
Geberi, kule Ramothi-gileadi[f]
(alisimamia vijiji vya mahe-
ma vya Yairi[g] mwana wa Ma-
nase, vilivyoko Gileadi;[h] ali-
simamia pia eneo la Argobu,[i]
lililoko Bashani:[j] majiji maku-
bwa 60 yenye kuta na mako-
meo ya shaba); **14** Ahinada-
bu mwana wa Ido, kule Maha-
naimu;[k] **15** Ahimaazi, kule
Naftali (alimwoa Basemathi,
binti mwingine wa Sulema-
ni); **16** Baana mwana wa Hu-
shai, kule Asheri na Bealothi;
**17** Yehoshafati mwana wa Pa-
rua, kule Isakari; **18** Shimei[l]
mwana wa Ela, kule Benja-
mini;[m] **19** Geberi mwana wa
Uri, katika nchi ya Gilea-
di,[n] nchi ya Sihoni[o] mfalme
wa Waamori, na ya Ogu[p] mfal-
me wa Bashani. Kulikuwa pia
na msaidizi mmoja aliyewasi-
mamia wasaidizi hao wengine
wote nchini.

**20** Watu wa Yuda na Israe-
li walikuwa wengi sana kama
chembe za mchanga kando ya
bahari;[a] walikuwa wakila na
kunywa na kushangilia.[b]

**21** Sulemani alitawala fa-
lme zote kuanzia Mto Efrati[c]
mpaka nchi ya Wafilisti hadi
kwenye mpaka wa Misri. Wa-
limletea Sulemani ushuru na
kumtumikia siku zote za mai-
sha yake.[d]

**22** Chakula cha kila siku
cha Sulemani kilikuwa kori
30* za unga laini na kori 60
za unga, **23** ng'ombe 10 wa-
liononeshwa, ng'ombe 20 wa-
liopelekwa malishoni, na ko-
ndoo 100, pamoja na paa ka-
dhaa, swala, kulungu, na nde-
ge waliononeshwa. **24** Kwa
maana alitawala kila kitu upa-
nde huu wa Mto Efrati,*[e] kua-
nzia Tifsa mpaka Gaza,[f] pa-
moja na wafalme wote upande
huu wa Mto Efrati; naye ali-
kuwa na amani katika maeneo
yake yote.[g] **25** Watu wa Yuda
na Israeli waliishi kwa usala-
ma, kila mtu chini ya mzabibu
wake mwenyewe na chini ya
mtini wake mwenyewe, kua-
nzia Dani mpaka Beer-sheba,
siku zote za Sulemani.

**26** Na Sulemani alikuwa na
mabanda 4,000* ya farasi wa
magari yake ya vita, na fara-
si# 12,000.[h]

**27** Wasaidizi hao walimle-
tea chakula Mfalme Sulemani
na pia kila mtu aliyekula me-
zani pa Mfalme Sulemani. Kila

**SURA YA 4**
a 1Nya 27:1
b Yos 19:42, 48
c 2Fa 23:29
d Yos 17:11; 1Sa 31:8, 10
e Yos 21:34
f Kum 4:41-43; 1Fa 22:3
g Hes 32:41; Kum 3:14
h Hes 32:1
i Kum 3:4
j Yos 13:8, 11
k Mwa 32:1, 2; 2Sa 2:8, 9
l 1Fa 1:8
m Yos 18:11
n Yos 17:1
o Hes 21:21
p Kum 3:4

**Safu ya 2**
a Mwa 22:15, 17
b Mhu 2:24
c Mwa 15:18; Kut 23:31; 2Sa 8:3; Zb 72:8-10
d Zb 72:10
e Yos 1:4
f Mwa 10:19
g 1Fa 5:4; 1Nya 22:9; Zb 72:7
h Kum 17:15, 16; 1Fa 10:24-26; 2Nya 1:14, 17

**4:22** *Kori moja ilikuwa sawa na lita 220 (kilogramu 170 hivi). Angalia Nyongeza B14. **4:24** *Yaani, upande wa magharibi wa Mto Efrati. **4:26** *Idadi hii inapatikana katika baadhi ya hati na pia katika simulizi lingine kama hili. Hati nyingine zinasema mabanda hayo yalikuwa 40,000. #Au "wapanda farasi."

mmoja wao alikuwa na jukumu la kuleta chakula mwezi aliopangiwa na kuhakikisha kwamba hakuna chochote kilichokosekana.[a] **28** Walipeleka pia shayiri na majani mahali popote yalipohitajiwa kwa ajili ya farasi na kwa ajili ya farasi waliokokota magari, kila mmoja kulingana na kiasi alichogawiwa.

**29** Naye Mungu akampa Sulemani hekima na utambuzi mwingi sana na moyo wenye uelewaji mwingi kama mchanga kwenye ufuo wa bahari.[b] **30** Hekima ya Sulemani ilizidi hekima ya watu wote wa Mashariki na hekima yote ya Misri.[c] **31** Alikuwa na hekima kuliko mwanadamu mwingine yeyote; alikuwa na hekima kuliko Ethani[d] Mwezra na Hemani,[e] Kalkoli,[f] na Darda, wana wa Maholi; umaarufu wake ulienea katika mataifa yote yaliyomzunguka.[g] **32** Alitunga* methali 3,000[h] na nyimbo zake[i] zilikuwa 1,005. **33** Alizungumza kuhusu miti, kuanzia mwerezi wa Lebanoni mpaka mhisopo[j] unaomea ukutani; alizungumza kuhusu wanyama,[k] ndege,*[l] viumbe wanaotambaa,#[m] na samaki. **34** Watu kutoka katika mataifa yote walikuja kuisikia hekima ya Sulemani, pamoja na wafalme kutoka kotekote duniani waliokuwa wamesikia kuhusu hekima yake.[n]

**5** Mfalme Hiramu wa Tiro[o] aliposikia kwamba Sulemani ametiwa mafuta kuwa mfalme baada ya baba yake, aliwatuma watumishi wake kwa Sulemani, kwa maana sikuzote Hiramu alikuwa rafiki ya Daudi.*[a] **2** Naye Sulemani akamtumia Hiramu ujumbe huu:[b] **3** “Unajua vizuri kwamba baba yangu Daudi hakuweza kujenga nyumba kwa ajili ya jina la Yehova Mungu wake kwa sababu ya watu waliopigana vita naye pande zote, mpaka Yehova alipowaweka maadui wake chini ya nyayo za miguu yake.[c] **4** Lakini sasa Yehova Mungu wangu amenipumzisha pande zote.[d] Hakuna yeyote anayenipinga na hakuna jambo lolote baya linalotendeka.[e] **5** Kwa hiyo ninakusudia kujenga nyumba kwa ajili ya jina la Yehova Mungu wangu, kama Yehova alivyomwahidi baba yangu Daudi, akisema: ‘Mwana wako ambaye nitamweka kwenye kiti chako cha ufalme baada yako ndiye atakayejenga nyumba kwa ajili ya jina langu.’[f] **6** Sasa waamuru watu wako wanikatie mierezi ya Lebanoni.[g] Watumishi wangu watafanya kazi pamoja na watumishi wako, nami nitawalipa watumishi wako mishahara kulingana na kiwango utakachoweka, kwa maana unajua kwamba hakuna yeyote kati yetu anayejua kukata miti kama Wasidoni.”[h]

**7** Hiramu aliposikia maneno ya Sulemani, akashangilia sana na kusema: “Yehova na asifiwe leo, kwa maana amempa Daudi mwana mwenye hekima atawale taifa hili kubwa!”*[i] **8** Basi Hiramu akampelekea Sulemani ujumbe huu: “Nimepokea ujumbe uliotumia. Nitatimiza mambo

SURA YA 4
a 1Fa 4:7
b 1Fa 10:23; 2Nya 1:10; Met 2:6
c Mdo 7:22
d Zb 89:Uta
e Zb 88:Uta
f 1Nya 2:4, 6
g 1Fa 10:1, 7; Lu 11:31
h Met 1:1; Mhu 12:9
i Wim 1:1
j Kut 12:22
k Met 30:30
l Met 30:19
m Met 6:6; Met 30:25
n 2Nya 9:1, 23

SURA YA 5
o Eze 27:3

Safu ya 2
a 2Sa 5:11
b 2Nya 2:3
c 2Sa 7:5; 1Nya 22:7, 8
d 1Fa 4:24, 25
e Met 16:7
f 2Sa 7:12, 13; 1Nya 22:9, 10; 2Nya 2:4
g 1Fa 6:9, 20
h 2Nya 2:8
i 2Nya 2:11, 12

4:32 * Au “Alinena.” 4:33 * Au “viumbe wanaoruka.” # Huenda viumbe hao walitia ndani wanyama wanaotambaa na wadudu.

5:1 * Au “alimpenda Daudi.” 5:7 * Au “lenye watu wengi sana.”

yote unayotaka ili upate mbao
za mierezi na za miberoshi.[a]
9 Watumishi wangu watatere-
msha magogo kutoka Lebano-
ni hadi baharini, nami nitaya-
funga magogo hayo mafungu-
mafungu ili yaelee baharini
mpaka mahali utakaponia-
mbia. Nitaagiza yafunguliwe,
kisha unaweza kuyabeba. Na
wewe utanipa chakula nitaka-
choomba kwa ajili ya nyumba
yangu."[b]
10 Basi Hiramu akampa Su-
lemani mbao zote za mierezi
na za miberoshi ambazo Sule-
mani alihitaji. 11 Naye Sule-
mani akampa Hiramu kori
20,000* za ngano kuwa chaku-
la kwa ajili ya nyumba yake na
kori 20 za mafuta bora sana
ya zeituni.# Hivyo ndivyo vitu
ambavyo Sulemani alimpa Hi-
ramu mwaka baada ya mwa-
ka.[c] 12 Yehova akampa Su-
lemani hekima, kama Alivyo-
kuwa amemwahidi.[d] Na kuli-
kuwa na amani kati ya Hiramu
na Sulemani, nao wakafanya
mkataba* kati yao.
13 Mfalme Sulemani ali-
waandikisha wanaume kutoka
katika Israeli yote ili wafanye
kazi ya kulazimishwa; wanau-
me 30,000 waliandikishwa.[e]
14 Alikuwa akiwapeleka wa-
naume 10,000 Lebanoni kila
mwezi kwa zamu. Walikaa Le-
banoni kwa mwezi mmoja na
kukaa nyumbani kwa miezi
miwili; na Adoniramu[f] aliwa-
simamia wale walioandiki-
shwa kufanya kazi ya kulazi-
mishwa. 15 Sulemani aliku-
wa na vibarua* 70,000 na watu
80,000 waliokata mawe[a] mili-
mani,[b] 16 na pia wakuu wa-
saidizi[c] 3,300 waliowasimamia
wafanyakazi. 17 Kwa agizo
la mfalme, walichimbua mawe
makubwa, mawe yenye tha-
mani,[d] ili yachongwe[e] na ku-
tumiwa kujenga msingi[f] wa
nyumba hiyo. 18 Kwa hiyo
wajenzi wa Sulemani na wa-
jenzi wa Hiramu na Wageba-
li[g] walikata mawe, na kutaya-
risha mbao na mawe ya kuje-
ngea nyumba hiyo.

6 Katika mwaka wa 480 baa-
da ya Waisraeli* kutoka
katika nchi ya Misri,[h] mwaka
wa nne baada ya Sulemani ku-
wekwa kuwa mfalme wa Israe-
li, mwezi wa Zivu#[i] (yaani,
mwezi wa pili), Sulemani alia-
nza kujenga nyumba ya
Yehova.△[j] 2 Nyumba amba-
yo Mfalme Sulemani alimje-
ngea Yehova ilikuwa na ure-
fu wa mikono 60,* upana wa
mikono 20, na kimo cha miko-
no 30.[k] 3 Ukumbi[l] wa mbele
wa hekalu* ulikuwa na urefu#
wa mikono 20, nao ulilingana
na upana wa nyumba. Uliku-
wa na kina cha mikono kumi
kuanzia mbele ya nyumba.
4 Aliitengenezea nyumba
hiyo madirisha yenye viunzi
ambavyo ukubwa wake ulipu-
ngua kutoka nje kwenda nda-
ni.[m] 5 Pia, alijenga jengo la
kando lililokaribiana na uku-
ta wa nyumba hiyo; jengo hilo
lilizunguka kuta za nyumba
hiyo, kuta za hekalu* na za
chumba cha ndani zaidi,[n] naye

5:11 *Kori moja ilikuwa sawa na lita 220 (kilogramu 170 hivi). Angalia Nyongeza B14. #Tnn., "za mafuta yaliyopondwapondwa." 5:12 *Au "agano." 5:15 *Au "wabeba mizigo."

6:1 *Tnn., "wana wa Israeli." #Angalia Nyongeza B15. △Angalia Nyongeza B8. 6:2 *Mkono mmoja ulilingana na sentimita 44.5 (inchi 17.5). Angalia Nyongeza B14. 6:3 *Tnn., "hekalu la nyumba." #Au "upana." 6:5 *Yaani, Patakatifu.

SURA YA 5
a 2Sa 6:5; 1Fa 6:15; 2Nya 3:5
b 2Nya 2:15, 16; Ezr 3:7
c 2Nya 2:10
d 1Fa 3:12; 1Fa 4:29; Yak 1:5
e 1Fa 9:15
f 2Sa 20:24; 1Fa 4:6; 1Fa 12:18

Safu ya 2
a 1Nya 22:15
b Yos 16:10; 1Fa 9:20-22; 2Nya 2:2; 2Nya 2:17, 18; 2Nya 8:7-9
c 1Fa 9:23
d 1Fa 7:9; 1Nya 22:2
e 1Fa 6:7
f Ufu 21:14
g Yos 13:1, 5

SURA YA 6
h Kut 12:14, 51
i 1Fa 6:37
j 1Nya 28:11, 12; 2Nya 3:1, 2
k 2Nya 3:3; Ezr 6:3
l 2Nya 3:4
m Eze 41:26
n Law 16:2; 2Nya 5:7; Ebr 9:3

akajenga vyumba vya pembeni kuzunguka pande zote.[a] **6** Ghorofa ya chini ya vyumba hivyo vya pembeni ilikuwa na upana wa mikono mitano, ghorofa ya katikati ilikuwa na upana wa mikono sita, na ghorofa ya tatu ilikuwa na upana wa mikono saba, kwa maana aliacha sehemu zilizoingia ndani ukutani kuzunguka nyumba yote, ili kitu chochote kisifungwe kwenye kuta za nyumba hiyo.[b]

**7** Nyumba hiyo ilijengwa kwa mawe ya machimboni ambayo tayari yalikuwa yamechongwa,[c] hivi kwamba hakuna nyundo wala mashoka wala kifaa chochote cha chuma kilichosikika katika nyumba hiyo ilipokuwa ikijengwa. **8** Mlango wa ghorofa ya chini ulikuwa upande wa kusini* wa nyumba hiyo,[d] na ngazi iliyopindapinda iliielekea kwenye ghorofa ya katikati, na kutoka ghorofa ya katikati mpaka ghorofa ya tatu. **9** Aliendelea kujenga nyumba hiyo na kuikamilisha,[e] akaifunika nyumba hiyo kwa maboriti ya mierezi na safu za mbao za mierezi.[f] **10** Alijenga vyumba vya pembeni kuizunguka,[g] kila chumba kilikuwa na kimo cha mikono mitano, navyo viliunganishwa kwenye nyumba hiyo kwa mbao za mierezi.

**11** Wakati huo, neno hili la Yehova lilimjia Sulemani: **12** "Kuhusu nyumba hii unayojenga, ikiwa utatembea katika maagizo yangu na kutekeleza sheria zangu* na kushika amri zangu zote kwa kuzifuata,[a] mimi pia nitakutimizia ahadi yangu niliyomwahidi baba yako Daudi,[b] **13** nami nitakaa miongoni mwa Waisraeli,[c] nami sitawaacha watu wangu Waisraeli."[d]

**14** Sulemani akaendelea kujenga nyumba hiyo ili aikamilishe. **15** Alijenga kuta za ndani za nyumba hiyo kwa mbao za mierezi. Alifunika kuta za ndani kwa mbao, kuanzia sakafu ya nyumba mpaka kwenye maboriti ya dari, akaifunika sakafu yake kwa mbao za miberoshi.[e] **16** Na upande wa nyuma wa nyumba hiyo alijenga sehemu fulani yenye ukubwa wa mikono 20 kwa mbao za mierezi, kuanzia sakafuni mpaka kwenye maboriti, na ndani yake* akajenga chumba cha ndani zaidi,[f] yaani, Patakatifu Zaidi.[g] **17** Na hekalu*[h]—sehemu ya nyumba iliyokuwa mbele ya Patakatifu Zaidi—lilikuwa mikono 40. **18** Mbao za mierezi zilizokuwa ndani ya nyumba hiyo zilikuwa na michongo ya vibuyu[i] na maua yaliyochanua.[j] Sehemu yote ilifunikwa kwa mbao za mierezi; hakuna jiwe ambalo lilionekana.

**19** Naye akatayarisha chumba cha ndani zaidi[k] katika nyumba hiyo ili kuweka humo sanduku la agano la Yehova.[l] **20** Chumba hicho cha ndani zaidi kilikuwa na urefu wa mikono 20, upana wa mikono 20, na kimo cha mikono 20;[m] naye akakifunika kwa dhahabu safi; akaifunika madhabahu[n] kwa mbao za mierezi.

SURA YA 6
a 1Fa 6:10, Eze 41:5, 26
b Eze 41:6, 7
c 1Fa 5:17
d Eze 41:11
e 1Fa 6:38
f 1Fa 5:6, 1Fa 6:20
g 1Fa 6:5

Safu ya 2
a Kum 17:18, 19, 1Fa 8:25, 1Nya 28:9
b 2Sa 7:13, 1Nya 22:9
c Kut 25:8, Law 26:12, Zb 132:13
d 1Nya 28:20
e 1Fa 5:8, 2Nya 3:5
f 1Fa 6:5
g 2Nya 3:8, 9, Ebr 9:3
h Ebr 9:2
i 1Fa 7:24
j Kut 25:33
k Ebr 9:3
l Kut 40:21, 1Fa 8:6
m 1Fa 6:16
n Kut 30:1, 1Fa 7:48

**6:8** *Tnn., "kulia." **6:12** *Tnn., "maamuzi yangu."
**6:16** *Yaani, ndani ya nyumba hiyo. **6:17** *Yaani, Patakatifu, palipokuwa mbele ya Patakatifu Zaidi.

**21** Sulemani aliifunika sehe-
mu ya ndani ya nyumba
hiyo kwa dhahabu safi,[a] naye
akaweka minyororo ya dhaha-
bu kutoka upande mmoja hadi
mwingine mbele ya chumba
hicho cha ndani zaidi[b] kilicho-
kuwa kimefunikwa kwa dha-
habu. **22** Aliifunika nyumba
yote kwa dhahabu mpaka nyu-
mba yote ilipokamilika; pia
aliifunika kwa dhahabu ma-
dhabahu yote[c] iliyokuwa kari-
bu na chumba cha ndani zaidi.
**23** Katika chumba cha nda-
ni zaidi alitengeneza makeru-
bi wawili[d] kwa mbao za mso-
nobari,* kila kerubi alikuwa
na kimo cha mikono kumi.[e]
**24** Bawa moja la kerubi lili-
kuwa na urefu wa mikono mi-
tano, na bawa lingine lilikuwa
na urefu wa mikono mitano.
Urefu kutoka ncha ya bawa
moja mpaka ncha ya bawa li-
ngine ulikuwa mikono kumi.
**25** Kerubi wa pili alikuwa pia
na kimo cha mikono kumi. Ma-
kerubi wote wawili walikuwa
na ukubwa uleule na umbo
lilelile. **26** Kimo cha keru-
bi mmoja kilikuwa mikono
kumi, sawa na kimo cha ke-
rubi wa pili. **27** Kisha akawa-
weka makerubi[f] hao ndani ya
chumba cha ndani zaidi cha
nyumba hiyo.* Mabawa ya ma-
kerubi hao yalikunjuliwa hivi
kwamba bawa la kerubi moja
lilifika kwenye ukuta mmoja
na bawa la kerubi mwingine
lilifika kwenye ukuta wa pili,
na mabawa yao yalipanuka
kuelekea katikati ya nyumba
hiyo, hivi kwamba yaligusana.
**28** Naye aliwafunika makeru-
bi hao kwa dhahabu.
**29** Na kwenye kuta zote ku-
zunguka nyumba hiyo katika
vyumba vyote vya ndani na
vya nje, alichonga makerubi,[a]
mitende,[b] na maua yaliyocha-
nua.[c] **30** Aliifunika sakafu
ya nyumba hiyo kwa dhahabu
katika vyumba vya ndani na
vya nje. **31** Na aliitengeneza
milango ya chumba cha nda-
ni zaidi kwa mbao za msono-
bari, na pia nguzo za pembe-
ni, na miimo yake, ikiwa se-
hemu ya tano.* **32** Alitenge-
neza milango hiyo miwili kwa
mbao za msonobari, na kwe-
nye milango hiyo alichonga
makerubi, mitende, na maua
yaliyochanua, kisha akaifu-
nika kwa dhahabu; akawafu-
nika makerubi hao na mite-
nde hiyo kwa dhahabu akitu-
mia nyundo. **33** Hivyo ndi-
vyo alivyotengeneza miimo ya
mlango wa hekalu# iliyokuwa
ya mbao za msonobari, ziliku-
wa sehemu ya nne.* **34** Naye
alitengeneza milango miwili
kwa mbao za mberoshi. Mla-
ngo mmoja ulikuwa na bawa-
ba mbili ambazo zilizunguka
kwenye maegemeo, na mlango
mwingine ulikuwa na bawa-
ba mbili ambazo zilizunguka
kwenye maegemeo.[d] **35** Ali-
chonga makerubi, mitende, na
maua yaliyochanua, na kufu-
nika michongo hiyo kwa ba-
mba jembamba la dhahabu.
**36** Alijenga ua wa ndani[e]
kwa safu tatu za mawe yaliyo-
chongwa na safu ya maboriti
ya mierezi.[f]
**37** Katika mwaka wa nne,
mwezi wa Zivu,* msingi wa
nyumba ya Yehova ulijengwa;[g]

---

**6:23** *Tnn., "mti wa mafuta," labda ni msonobari wa Aleppo. **6:27** *Yaani, Patakatifu Zaidi.

**6:31, 33** *Huenda inarejelea ujenzi wa kiunzi cha mlango au ukubwa wa milango. **6:33** #Yaani, Patakatifu. **6:37** *Angalia Nyongeza B15.

---

**SURA YA 6**

*a* Kut 26:29, 2Nya 3:7
*b* Kut 26:33
*c* Kut 30:1, 3, Kut 40:5
*d* Mwa 3:24, 2Fa 19:15, Zb 99:1
*e* 2Nya 3:10-13, 2Nya 5:8
*f* Zb 80:1, Isa 37:16, Ebr 9:4, 5

**Safu ya 2**

*a* 2Nya 3:14
*b* Eze 41:17, 18
*c* Kut 25:33, 1Fa 6:18
*d* Eze 41:24, 25
*e* Kut 27:9, 2Nya 4:9, 2Nya 7:7
*f* 1Fa 7:12
*g* 1Fa 6:1

**38** na katika mwaka wa 11,
mwezi wa Buli,* (yaani, mwezi
wa nane), kila kitu katika nyu-
mba hiyo kilikamilishwa kuli-
ngana na ramani yake.[a] Basi
aliijenga kwa miaka saba.

**7** Sulemani alijenga nyumba
yake mwenyewe*[b] kwa mi-
aka 13, mpaka alipoikamilisha
nyumba yake yote.[c]
**2** Naye alijenga Nyumba ya
Msitu wa Lebanoni[d] yenye
urefu wa mikono 100,* upana
wa mikono 50, na kimo cha
mikono 30 juu ya safu nne za
nguzo za mierezi; na boriti
za mierezi[e] zilikuwa juu ya
nguzo hizo. **3** Nayo ilifuni-
kwa juu kwa mbao za mierezi
zilizokuwa juu ya mihimili ili-
yolala juu ya nguzo hizo; mihi-
mili hiyo ilikuwa 45, kila safu
ilikuwa na mihimili 15. **4** Ku-
likuwa na safu tatu za madiri-
sha yenye viunzi, na kila diri-
sha lilielekeana na dirisha li-
ngine katika mistari mitatu.
**5** Milango yote na miimo ya
milango ilikuwa na viunzi vya
mraba,* na sehemu ya mbe-
le ya madirisha yaliyoelekea-
na katika mistari mitatu iliku-
wa pia ya mraba.
**6** Naye alijenga Ukumbi wa
Nguzo wenye urefu wa mikono
50 na upana wa mikono 30, na
mbele yake kulikuwa na uku-
mbi mwingine wenye nguzo na
paa dogo lililochomoza mbele.
**7** Alijenga pia Ukumbi wa
Kiti cha Ufalme[f] ambamo ali-
sikiliza kesi—Ukumbi wa Hu-
kumu[g]—nao waliufunika kwa
mbao za mierezi kuanzia saka-
funi mpaka kwenye maboriti.

**6:38** *Angalia Nyongeza B15. **7:1** *Au "jumba lake la mfalme." **7:2** *Mkono mmoja ulilingana na sentimita 44.5 (inchi 17.5). Angalia Nyongeza B14. **7:5** *Au "mstatili."

**8** Nyumba* ambamo angei-
shi, katika ule ua mwingi-
ne,[a] ilijengwa nyuma mbali
na Ukumbi,# na muundo wake
ulifanana na wa majengo me-
ngine. Alimjengea pia binti ya
Farao nyumba iliyofanana na
Ukumbi huo; Sulemani aliku-
wa amemwoa binti huyo.[b]
**9** Majengo hayo yote yalije-
ngwa kwa mawe ghali[c] yaliyo-
chongwa kwa vipimo, yaliyo-
katwa ndani na nje kwa mi-
sumeno ya mawe, kuanzia
kwenye msingi mpaka juu ya
ukuta, na upande wa nje
mpaka kwenye ule ua mkuu.[d]
**10** Na msingi ulijengwa kwa
mawe makubwa sana na yali-
yo ghali; baadhi ya mawe ya-
likuwa na ukubwa wa mikono
kumi, na mawe mengine mi-
kono minane. **11** Na juu ya
mawe hayo kulikuwa na mawe
ghali, yaliyochongwa kwa vi-
pimo, na pia mbao za miere-
zi. **12** Ua mkuu ulizungukwa
na ukuta wenye safu tatu za
mawe yaliyochongwa na safu
ya maboriti ya mierezi, kama
ulivyokuwa ua wa ndani[e] wa
nyumba ya Yehova na ukumbi
wa nyumba.[f]
**13** Mfalme Sulemani aka-
watuma watu wamwite Hira-
mu,[g] akaletwa kutoka Tiro.
**14** Alikuwa mwana wa mwa-
namke mjane kutoka katika
kabila la Naftali, na baba yake
alikuwa mfua shaba[h] kutoka
Tiro; Hiramu alikuwa na usta-
di wa hali ya juu, uelewaji,[i] na
uzoefu wa kutengeneza vitu
vya shaba vya kila aina. Basi
akaja kwa Mfalme Sulemani
na kufanya kazi yake yote.

**7:8** *Au "Jumba la mfalme." #Tnn., "nyumba ya Ukumbi."

**SURA YA 6**
*a* 1Nya 28:11, 12

**SURA YA 7**
*b* 1Fa 9:10
*c* Mhu 2:4, 5
*d* 1Fa 10:16, 17; Isa 22:8
*e* 1Fa 5:8
*f* 1Fa 10:18; Zb 122:2, 5
*g* 1Fa 3:9, 28; Met 20:8

**Safu ya 2**
*a* 2Fa 20:4
*b* 1Fa 3:1; 1Fa 9:24; 2Nya 8:11
*c* 1Fa 5:17
*d* 2Nya 4:9
*e* 1Fa 6:36; 2Nya 4:9; 2Nya 7:7
*f* 1Fa 6:3
*g* 1Fa 7:40; 2Nya 2:13, 14
*h* 2Nya 4:16
*i* Kut 36:1

**15** Alitengeneza nguzo mbi-
li kwa kutumia shaba iliyoye-
yushwa;[a] kila nguzo ilikuwa na
urefu wa mikono 18, na kila
moja ya nguzo hizo mbili inge-
weza kuzungukwa kwa kamba
yenye urefu wa mikono 12.[*][b]
**16** Naye alitumia shaba iliyo-
yeyushwa kutengeneza vifu-
niko viwili ambavyo vingewe-
kwa juu ya nguzo hizo. Kifu-
niko kimoja kilikuwa na urefu
wa mikono mitano, na kingine
kilikuwa na urefu wa mikono
mitano. **17** Kifuniko cha kila
nguzo kilikuwa na wavu ulio-
fumwa wa minyororo;[c] nguzo
moja ilikuwa na nyavu saba
na nguzo nyingine nyavu saba.
**18** Naye alitengeneza safu
mbili za makomamanga kuzu-
nguka wavu uliofunika vifuni-
ko vilivyokuwa juu ya nguzo;
alifanya hivyo kwa kila ngu-
zo. **19** Vifuniko vilivyokuwa
juu ya nguzo za ukumbi vili-
kuwa na umbo la yungiyungi,
na urefu wake ulikuwa mikono
minne. **20** Vifuniko hivyo vi-
likuwa juu ya zile nguzo mbili,
juu tu ya sehemu ya mviringo
iliyoungana na zile nyavu; na
kulikuwa na safu za makoma-
manga 200 kuzunguka kila ki-
funiko cha nguzo.[d]

**21** Alisimamisha nguzo za
ukumbi wa hekalu.[*][e] Alisima-
misha nguzo ya kulia[#] na
kuiita Yakini,[△] kisha akasi-
mamisha nguzo ya kushoto[⊠]
na kuiita Boazi.[◻][f] **22** Sehe-
mu ya juu ya nguzo hizo ili-
kuwa na umbo la yungiyungi.
Basi kazi ya kutengeneza ngu-
zo ikakamilika.

**23** Kisha akatengeneza Ba-
hari[*] kwa madini yaliyoye-
yushwa.[a] Ilikuwa ya mviri-
ngo, yenye upana wa miko-
no 10 ukingo hadi ukingo na
kimo cha mikono 5, na inge-
weza kuzungukwa na kamba
yenye urefu wa mikono 30.[#][b]
**24** Na chini ya ukingo wake
kulikuwa na mapambo ya vi-
buyu,[c] nayo yalizunguka uki-
ngo wote, vibuyu kumi kwa
kila mkono mmoja kuzungu-
ka Bahari yote, na safu mbi-
li za vibuyu zilitengenezwa
kwa kuyeyushwa zikiwa se-
hemu ya Bahari hiyo. **25** Ili-
kuwa juu ya ng'ombe dume
12,[d] watatu wakitazama kaska-
zini, watatu wakitazama ma-
gharibi, watatu wakitazama
kusini, na watatu wakitaza-
ma mashariki; na Bahari hiyo
ilikuwa juu yao, na sehemu
zao zote za nyuma zilielekea
katikati. **26** Na unene wake
ulikuwa upana wa kiganja ki-
moja;[*] na ukingo wake ulite-
ngenezwa kama ukingo wa ki-
kombe, kama ua la yungiyu-
ngi. Ingeweza kujaa maji kiasi
cha bathi 2,000.[#]

**27** Kisha akatengeneza ma-
gari kumi[*][e] ya shaba. Kila gari
lilikuwa na urefu wa mikono
minne, upana wa mikono mi-
nne, na kimo cha mikono mi-
tatu. **28** Na hivi ndivyo ma-
gari hayo yalivyotengenezwa:
Yalikuwa na kuta za pembeni,
na kuta hizo za pembeni zili-
kuwa kati ya mihimili. **29** Na

**7:15** *Au "na kila moja ya nguzo hizo mbili ilikuwa na mzingo wa mikono 12." **7:21** *Yaani, Patakatifu. #Au "ya kusini." △Maana yake "Naye [yaani, Yehova] Aimarishe Kabisa." ⊠Au "ya kaskazini." ◻Labda inamaanisha "Katika Nguvu."

**7:23** *Au "tangi." #Au "ilikuwa na mzingo wa mikono 30." **7:26** *Karibu sentimita 7.4 (inchi 2.9). Angalia Nyongeza B14. #Bathi ilikuwa sawa na lita 22. Angalia Nyongeza B14. **7:27** *Au "mikokoteni kumi ya maji."

SURA YA 7
*a* 1Fa 7:21
*b* 2Fa 25:13, 17; 2Nya 3:15; Yer 52:21
*c* 2Fa 25:17; 2Nya 4:12, 13
*d* 2Fa 25:17; 2Nya 3:16; Yer 52:22, 23
*e* 1Fa 6:3; Eze 40:48
*f* 2Nya 3:17

Safu ya 2
*a* Kut 30:18; 2Fa 25:13
*b* 2Nya 4:2-5
*c* 1Fa 6:18
*d* Yer 52:20
*e* 2Fa 25:16; Yer 52:17

kwenye kuta hizo za pembeni
kati ya mihimili hiyo kuliku-
wa na simba,[a] ng'ombe dume,
na makerubi,[b] na muundo huo-
huo ulikuwa kwenye mihimi-
li. Juu na chini ya simba na
ng'ombe dume hao kulikuwa
na mashada ya maua yaliyo-
yeyushwa. **30** Na kila gari li-
likuwa na magurudumu ma-
nne ya shaba na vyuma vya
katikati vya shaba vinavyozu-
ngusha magurudumu hayo, na
nguzo nne za pembeni ziliya-
shikilia. Na kila upande chini
ya beseni kulikuwa na vitege-
mezo vilivyotengenezwa kwa
mashada ya maua yaliyoyeyu-
shwa. **31** Mdomo wake uli-
kuwa katika sehemu ya juu,
nao ulichomoza juu kwa kipi-
mo cha mkono mmoja; na
mdomo huo ulikuwa wa mvi-
ringo, na kitako chote kiliku-
wa na urefu wa mkono mmo-
ja na nusu, na mdomo wake
ulikuwa na michongo. Na kuta
za pembeni za magari hayo
zilikuwa za mraba, si mviri-
ngo. **32** Na yale magurudu-
mu manne yalikuwa chini ya
kuta hizo, na nguzo zilizoshi-
kilia magurudumu ziliungani-
shwa na gari, na kila gurudu-
mu lilikuwa na kimo cha mko-
no mmoja na nusu. **33** Na
magurudumu hayo yalitenge-
nezwa kama magurudumu ya
gari la vita. Nguzo zake, mi-
zingo yake, njukuti,* na vi-
tovu vya magudurumu, vyo-
te vilitengenezwa kwa kuyeyu-
shwa. **34** Kulikuwa na ngu-
zo nne kwenye pembe nne za
kila gari; nguzo hizo zilitenge-
nezwa kwa kuyeyushwa zikiwa
sehemu ya gari hilo.* **35** Juu
ya gari hilo kulikuwa na utepe
wa mviringo wenye kimo cha
nusu mkono, na viunzi vyake
na kuta zake za pembeni zili-
kuwa juu ya gari hilo, nazo
zilitengenezwa kwa kuyeyu-
shwa zikiwa sehemu ya gari
hilo.* **36** Juu ya viunzi vya-
ke na kwenye kuta zake za pe-
mbeni alichonga makerubi, si-
mba, na mitende kulingana na
nafasi iliyopatikana kwenye
kila kipande, na mashada ya
maua kuzunguka pande zote.[a]
**37** Hivyo ndivyo alivyoyate-
ngeneza magari hayo kumi;[b]
yote yalitengenezwa kwa ku-
yeyushwa kwa njia ileile,[c] yaki-
wa na vipimo na umbo lilelile.

**38** Alitengeneza mabeseni
kumi ya shaba;[d] kila beseni li-
ngeweza kujaa kiasi cha
bathi 40 za maji. Kila bese-
ni lilikuwa na upana wa mi-
kono 4.* Kulikuwa na bese-
ni moja kwa ajili ya kila mo-
jawapo ya magari hayo kumi.
**39** Kisha akaweka magari ma-
tano upande wa kulia wa nyu-
mba, na matano upande wa
kushoto wa nyumba; akaiwe-
ka ile Bahari upande wa ku-
lia wa nyumba, kuelekea kusi-
ni mashariki.[e]

**40** Hiramu[f] alitengeneza
pia mabeseni, sepetu,[g] na
mabakuli.[h] Basi Hiramu
akamaliza kazi yote aliyomfa-
nyia Mfalme Sulemani kuhu-
siana na nyumba ya Yehova:[i]
**41** zile nguzo mbili[j] na vifuni-
ko vyenye umbo la bakuli vili-
vyokuwa juu ya nguzo hizo; na
nyavu mbili[k] za kufunika vifu-
niko hivyo viwili vyenye umbo
la bakuli vilivyokuwa juu ya
nguzo hizo; **42** yale mako-
mamanga 400[l] kwa ajili ya zile

SURA YA 7
a Eze 41:19
b Mwa 3:24, Kut 25:18, 1Fa 6:27, 2Nya 3:7, Eze 41:17, 18

Safu ya 2
a 1Fa 6:29, 1Fa 6:32
b 1Fa 7:27
c 1Fa 7:15, 46, 2Nya 4:3
d Kut 30:18
e 2Nya 4:6, 10
f 1Fa 7:13, 2Nya 2:13
g Kut 27:3, 2Fa 25:14
h Kut 24:6
i 2Nya 4:11-17
j 1Fa 7:15
k 1Fa 7:17
l 1Fa 7:20

**7:33** * Au "tindi." **7:34** * Au "zilikuwa kipande kimoja na gari hilo."

**7:35** * Au "zikiwa kipande kimoja na gari hilo." **7:38** * Au "kipenyo cha mikono minne."

nyavu mbili, safu mbili za ma-
komamanga kwa ajili ya kila
wavu, ili kufunika vile vifuni-
ko viwili vyenye umbo la ba-
kuli vilivyokuwa juu ya zile
nguzo mbili; **43** yale magari
kumi[a] na yale mabeseni kumi[b]
yaliyokuwa juu ya magari
hayo; **44** ile Bahari[c] na wale
ng'ombe dume 12 waliokuwa
chini ya Bahari hiyo; **45** na
ndoo za kuondolea majivu, se-
petu, mabakuli, na vyombo
vyote ambavyo Hiramu ali-
mtengenezea Mfalme Sulema-
ni kwa shaba iliyong'arishwa
kwa ajili ya nyumba ya Yeho-
va. **46** Mfalme alivitengene-
za katika kalibu za udongo
wa mfinyanzi katika wilaya ya
Yordani, kati ya Sukothi na
Sarethani.

**47** Sulemani hakupima uzi-
to wa chombo chochote kwa
sababu vyombo hivyo viliku-
wa vingi sana. Uzito wa sha-
ba haukujulikana.[d] **48** Sule-
mani alivitengeneza vitu vyo-
te vya nyumba ya Yehova: ma-
dhabahu[e] ya dhahabu; meza
ya dhahabu[f] ya kuwekea mi-
kate ya wonyesho; **49** vinara
vya taa[g] vya dhahabu safi, vi-
tano upande wa kulia na vi-
tano upande wa kushoto mbe-
le ya chumba cha ndani zaidi;
na maua,[h] taa, na koleo, vyo-
te vya dhahabu;[i] **50** mabese-
ni, mikasi ya kukatia tambi za
taa,[j] mabakuli, vikombe,[k] na
vyetezo,[l] vyote vya dhahabu
safi; na bawaba za milango ya
nyumba ya ndani,[m] yaani, Pa-
takatifu Zaidi, na za milango
ya nyumba ya hekalu,[n] vyote
vya dhahabu.

**51** Kwa hiyo Mfalme Sule-
mani akakamilisha kazi yote
aliyopaswa kufanya kwa ajili
ya nyumba ya Yehova. Kisha
Sulemani akaingiza ndani vitu
ambavyo Daudi baba yake ali-
kuwa amevifanya kuwa vita-
katifu,[a] naye akaweka fedha,
dhahabu, na vitu hivyo katika
hazina za nyumba ya Yehova.[b]

**8** Wakati huo Sulemani ali-
wakusanya[c] wazee wa
Israeli—viongozi wote wa ma-
kabila, wakuu wa koo* za
Israeli.[d] Wakaja kwa Mfalme
Sulemani huko Yerusalemu ili
kuliondoa sanduku la agano
la Yehova katika Jiji la Daudi,[e]
yaani, Sayuni.[f] **2** Wanaume
wote wa Israeli wakakusanyi-
ka mbele ya Mfalme Sulema-
ni wakati wa sherehe* katika
mwezi wa Ethanimu,# yaani,
mwezi wa saba.[g] **3** Basi wa-
zee wote wa Israeli wakaja,
na makuhani wakalibeba Sa-
nduku.[h] **4** Wakalipandisha
kutoka huko Sanduku la Ye-
hova, hema la mkutano,[i] na
vyombo vyote vitakatifu vi-
livyokuwa katika hema hilo.
Makuhani na Walawi wakavi-
pandisha vitu hivyo. **5** Mfal-
me Sulemani na Waisraeli
wote waliokusanywa ili waku-
tane naye, walikuwa mbele ya
Sanduku. Kondoo na ng'ombe
wengi sana wasiohesabika au
kujulikana idadi walikuwa wa-
kitolewa dhabihu.[j]

**6** Kisha makuhani wakalile-
ta sanduku la agano la Yehova
mahali pake,[k] katika chumba
cha ndani zaidi cha nyumba,
yaani, Patakatifu Zaidi, chini
ya mabawa ya makerubi.[l]

**7** Kwa hiyo mabawa ya ma-
kerubi yalikuwa yamenyoo-
shwa juu ya mahali ambapo
Sanduku liliwekwa, hivi kwa-

---

**8:1** *Yaani, ukoo wa upande wa baba.
**8:2** *Yaani, Sherehe ya Vibanda. #Angalia Nyongeza B15.

SURA YA 7
a 1Fa 7:27
b 1Fa 7:38
c 1Fa 7:23
d 1Nya 22:14, 16; 2Nya 4:18-22
e Kut 37:25
f Kut 37:10
g Kut 37:17; Ufu 1:20
h 1Fa 6:18
i Kut 37:23
j Yer 52:18
k Kut 25:29
l Law 16:12
m 1Fa 6:31
n 1Fa 6:33

Safu ya 2
a 2Sa 8:10-12
b 2Nya 5:1

SURA YA 8
c Mhu 1:1
d 2Nya 5:2, 3
e 2Sa 6:17
f 2Sa 5:7; 1Nya 11:5
g Law 23:34; Kum 16:13
h 1Nya 15:2, 15; 2Nya 5:4-6
i Kut 40:2; 2Nya 1:13
j 1Nya 16:1
k Kut 26:33; Kut 40:21; 2Sa 6:17; Ufu 11:19
l 1Fa 6:27; 2Nya 5:7; Zb 80:1; Eze 10:5

mba makerubi hao walilifu-
nika Sanduku na fito zake.[a]
**8** Fito hizo[b] zilikuwa ndefu
sana hivi kwamba ncha zake
zilionekana kutoka Patakati-
fu mbele ya chumba cha nda-
ni zaidi, lakini hazikuonekana
kutoka upande wa nje. Nazo
ziko huko mpaka leo hii.
**9** Hakukuwa na kitu kingine
ndani ya Sanduku hilo isipo-
kuwa yale mabamba mawili ya
mawe[c] ambayo Musa aliyawe-
ka humo[d] kule Horebu, Yehova
alipofanya agano[e] na Waisrae-
li walipokuwa wakitoka nchini
Misri.[f]

**10** Makuhani walipotoka
mahali patakatifu, wingu[g] li-
lijaa katika nyumba ya Yeho-
va.[h] **11** Makuhani hawaku-
weza kusimama ili kuhu-
dumu kwa sababu ya wingu
hilo, kwa maana utukufu wa
Yehova ulijaa katika nyumba
ya Yehova.[i] **12** Wakati huo
Sulemani akasema: "Yehova
alisema kwamba atakaa kati-
ka giza zito.[j] **13** Nimefaniki-
wa kukujengea nyumba iliyo-
kwezwa, mahali palipofanywa
imara ili ukae humo milele."[k]

**14** Kisha mfalme akageuka
na kuanza kulibariki kutani-
ko lote la Waisraeli huku ku-
taniko lote la Waisraeli liki-
wa limesimama.[l] **15** Akase-
ma: "Na asifiwe Yehova Mu-
ngu wa Israeli, ambaye kwa
kinywa chake mwenyewe
alimwahidi baba yangu Dau-
di, na kwa mkono wake mwe-
nyewe ametimiza, akisema,
**16** 'Kuanzia siku niliyowatoa
watu wangu Waisraeli nchi-
ni Misri, sijachagua jiji ka-
tika makabila yote ya Israeli
na kujenga humo nyumba ili
jina langu likae humo,[m] laki-
ni nimemchagua Daudi awa-
tawale watu wangu Waisrae-
li.' **17** Moyo wa baba yangu
Daudi ulitamani kujenga nyu-
mba kwa ajili ya jina la Yehova
Mungu wa Israeli.[a] **18** Laki-
ni Yehova akamwambia Daudi
baba yangu, 'Moyo wako ulita-
mani kujenga nyumba kwa aji-
li ya jina langu, na ulifanya vi-
zuri kutamani jambo hilo mo-
yoni mwako. **19** Hata hivyo,
hutajenga nyumba hiyo, lakini
mwana wako mwenyewe uta-
kayemzaa* ndiye atakayeije-
nga nyumba hiyo kwa ajili ya
jina langu.'[b] **20** Yehova ame-
timiza ahadi hiyo aliyoitoa,
kwa maana nimechukua ma-
hali pa baba yangu Daudi na
kuketi kwenye kiti cha ufalme
cha Israeli, kama Yehova ali-
vyoahidi. Pia nimejenga nyu-
mba kwa ajili ya jina la Yehova
Mungu wa Israeli,[c] **21** nami
nimetenga mahali humo kwa
ajili ya lile Sanduku lenye aga-
no[d] ambalo Yehova alifanya na
mababu zetu alipokuwa aki-
watoa nchini Misri."

**22** Kisha Sulemani akasima-
ma mbele ya madhabahu ya
Yehova mbele ya kutaniko lote
la Waisraeli, akanyoosha mi-
kono yake kuelekea mbingu-
ni,[e] **23** akasema: "Ee Yehova
Mungu wa Israeli, hakuna Mu-
ngu kama wewe[f] juu mbingu-
ni wala chini duniani, unaye-
shika agano na kuwatendea
kwa upendo mshikamanifu[g]
watumishi wako wanaotembea
mbele zako kwa moyo wao
wote.[h] **24** Umetimiza ahadi
uliyomwahidi mtumishi wako
Daudi baba yangu. Ulitoa
ahadi hiyo kwa kinywa cha-
ko mwenyewe, na siku ya leo
umeitimiza kwa mkono wako

**SURA YA 8**

*a* Kut 25:20; 2Nya 5:8-10
*b* Kut 25:14; Kut 37:4
*c* Kum 4:13; Ebr 9:4
*d* Kut 40:20; Kum 10:5
*e* Kut 24:8
*f* Kut 19:1; Hes 10:11, 12
*g* Kut 40:34; Law 16:2
*h* 2Nya 5:11-14
*i* Kut 40:35; Eze 10:4; Eze 43:4; Eze 44:4; Mdo 7:55; Ufu 21:23
*j* Kut 20:21; Kum 5:22; 2Nya 6:1, 2; Zb 18:11; Zb 97:2
*k* Zb 78:69; Zb 132:13, 14
*l* 2Nya 6:3-11
*m* Kum 12:11

**Safu ya 2**

*a* 2Sa 7:1-3; 1Nya 17:1, 2
*b* 2Sa 7:12, 13
*c* 1Nya 28:5, 6
*d* Kut 34:28; Kum 9:9; Kum 31:26
*e* 2Nya 6:12
*f* Kut 15:11; 1Sa 2:2; 2Sa 7:22
*g* Kum 7:9
*h* 2Nya 6:14-17

**8:19** *Tnn., "mwana wako, atakayetoka katika viuno vyako."

mwenyewe.[a] **25** Na sasa, Ee
Yehova Mungu wa Israeli, ti-
miza ahadi uliyomwahidi mtu-
mishi wako Daudi baba ya-
ngu ulipomwambia, ‘Hutakosa
kamwe mwanamume wa uzao
wako atakayeketi kwenye kiti
cha ufalme cha Israeli mbe-
le zangu, ikiwa tu wana wako
watakazia uangalifu njia yao
kwa kutembea mbele zangu,
kama ulivyotembea mbele za-
ngu.’[b] **26** Na sasa, Ee Mungu
wa Israeli, tafadhali acha aha-
di uliyomwahidi mtumishi
wako Daudi baba yangu ithibi-
tike kuwa ya kweli.

**27** “Lakini Ee Mungu, je,
kweli utakaa duniani?[c] Taza-
ma! Mbingu, naam, mbingu za
mbingu, haziwezi kukutosha;[d]
sembuse nyumba hii niliyoije-
nga![e] **28** Sasa sikiliza sala ya-
ngu mimi mtumishi wako na
ombi langu la kutaka kibali,
Ee Yehova Mungu wangu, siki-
liza kilio changu cha kuomba
msaada na sala ambayo mimi
mtumishi wako ninasali leo
mbele zako. **29** Macho yako
na yatazame nyumba hii usiku
na mchana, yatazame mahali
ambapo ulisema hivi kupahu-
su: ‘Jina langu litakuwa hapo,’[f]
ili usikilize sala ambayo mimi
mtumishi wako ninasali kue-
lekea mahali hapa.[g] **30** Nawe
usikilize ombi langu mimi mtu-
mishi wako la kutaka kibali na
pia ombi ambalo watu wako
Waisraeli wanaomba kuelekea
mahali hapa, nawe usikilize
katika makao yako mbinguni;[h]
naam, usikilize na kusamehe.[i]

**31** “Mwanadamu akimte-
ndea dhambi mwanadamu
mwenzake, naye aapishwe* na
kuwekwa chini ya wajibu wa
kiapo hicho,* naye akiwa chi-
ni ya kiapo* aje mbele ya ma-
dhabahu yako katika nyu-
mba hii,[a] **32** basi usikie ku-
toka mbinguni na kuchukua
hatua na kuwahukumu watu-
mishi wako kwa kumtangaza
yule mwovu kuwa na hatia na
kumwadhibu kwa sababu ya
jambo alilotenda,* na kumta-
ngaza mwadilifu kuwa asiye
na hatia# na kumthawabisha
kulingana na uadilifu wake
mwenyewe.[b]

**33** “Watu wako Waisraeli
wakishindwa na maadui kwa
sababu ya kuzidi kukutendea
dhambi,[c] nao warudi kwako
na kulitukuza jina lako[d] na ku-
sali na kukusihi wapate kibali
katika nyumba hii,[e] **34** basi
usikie kutoka mbinguni na ku-
wasamehe watu wako Wais-
raeli dhambi yao na kuwarudi-
sha katika nchi uliyowapa ma-
babu zao.[f]

**35** “Mbingu zikifungwa ku-
siwe na mvua[g] kwa sababu wa-
mezidi kukutendea dhambi,[h]
nao wasali kuelekea mahali
hapa na kulitukuza jina lako
na kuacha dhambi yao kwa
sababu umewanyenyekeza,*[i]
**36** basi usikie kutoka mbi-
nguni na kuwasamehe watu-
mishi wako dhambi yao, dha-
mbi ya watu wako Waisrae-
li, kwa sababu utawafundisha[j]
njia nzuri wanayopaswa ku-
fuata; na ulete mvua katika
nchi yako[k] ambayo uliwapa
watu wako kuwa urithi.

**37** “Njaa kali ikitokea nchi-
ni,[l] au ugonjwa hatari, upe-
po unaochoma, kuvu,[m] maku-

---

**8:31** *Au “aliyetendewa dhambi akimweka chini ya laana.” Yaani, kiapo kinacholeta laana ikiwa mtu anaapa kwa uwongo au kukosa kutimiza kiapo hicho.

**8:31** *Tnn., “laana.” **8:32** *Tnn., “kuleta juu ya kichwa chake mwenyewe jambo alilotenda.” #Tnn., “kuwa mwadilifu.” **8:35** *Au “umewatesa.”

---

SURA YA 8
a 2Sa 7:12, 13
b 1Fa 2:4; Zb 132:12
c Isa 66:1
d Zb 148:13; Yer 23:24
e 2Nya 2:6; 2Nya 6:18-21; Ne 9:6; Mdo 17:24
f Kut 20:24; 2Sa 7:13
g Da 6:10; 1Pe 3:12
h Zb 33:13
i 2Nya 7:13, 14; Da 9:19

Safu ya 2
a 2Nya 6:22, 23
b Ayu 34:11
c Law 26:14, 17; Yos 7:8, 11; 2Fa 17:6, 7
d Ne 1:11
e 2Fa 19:19, 20; 2Nya 6:24, 25
f Zb 106:47
g Law 26:19; Kum 28:23
h Eze 14:13
i 2Nya 6:26, 27
j Isa 30:20; Isa 54:13
k 1Fa 18:1
l Law 26:16; 2Fa 6:25
m Kum 28:21, 22; Amo 4:9

ndi ya nzige, au parare* wa-
naokula sana; au maadui wao
wakiwazingira katika jiji lolo-
te nchini# au pigo au ugonjwa
wa aina yoyote ukitokea,[a]
38 sala yoyote, ombi lolote
la kutaka kibali[b] ambalo hue-
nda likatolewa na mtu yeyote
au na watu wako wote Wais-
raeli (kwa sababu kila mmo-
ja anajua mateso yaliyo katika
moyo wake mwenyewe)[c] wa-
kinyoosha mikono yao kuele-
kea nyumba hii, 39 basi usi-
kie kutoka mbinguni, makao
yako,[d] nawe usamehe[e] na ku-
chukua hatua; na umthawa-
bishe kila mmoja kulingana
na njia zake zote,[f] kwa saba-
bu unajua moyo wake (ni
wewe peke yako unayejua vi-
zuri moyo wa kila mwanada-
mu),[g] 40 ili wakuogope siku-
zote watakazoishi katika nchi
uliyowapa mababu zetu.
41 “Pia mgeni ambaye si se-
hemu ya watu wako Waisrae-
li na ambaye anatoka ka-
tika nchi ya mbali kwa sababu
ya jina lako*[h] 42 (kwa maa-
na watasikia kuhusu jina lako
kuu[i] na mkono wako wenye
nguvu na mkono wako ulio-
nyooshwa), akija na kusali
kuelekea nyumba hii, 43 basi
usikilize kutoka mbinguni, ma-
kao yako,[j] nawe ufanye
mambo yote ambayo mge-
ni huyo anakuomba ufanye,
ili watu wote duniani wajue
jina lako na kukuogopa,[k] kama
watu wako Waisraeli wanavyo-
kuogopa, na ili wajue kwamba
nyumba hii niliyojenga imei-
twa kwa jina lako.
44 “Watu wako wakienda
vitani kupigana na maadui
wao mahali utakapowaeleke-
za,[a] nao wasali[b] kwako wewe,
Yehova, kuelekea jiji ambalo
umechagua[c] na kuelekea nyu-
mba ambayo nimejenga kwa
ajili ya jina lako,[d] 45 basi
usikie kutoka mbinguni sala
yao na ombi lao la kutaka ki-
bali, nawe utekeleze hukumu
kwa ajili yao.
46 “Wakikutendea dhambi
(kwa sababu hakuna mwa-
nadamu asiyetenda dha-
mbi),[e] nawe uwakasirikie vi-
kali na kuwaacha mikononi
mwa maadui, na waliowa-
teka wawapeleke katika nchi
ya maadui, mbali au karibu;[f]
47 nao warudiwe na ufa-
hamu wakiwa katika nchi ya
watu waliowachukua mateka,[g]
na kukurudia[h] na kuomba ki-
bali chako wakisema, ‘Tume-
tenda dhambi na kukosea; tu-
metenda uovu,’[i] 48 nao wa-
kurudie kwa moyo wao wote[j]
na kwa nafsi* yao yote kati-
ka nchi ya maadui wao wa-
liowachukua mateka, nao wa-
sali kwako kuelekea nchi yao
ambayo uliwapa mababu zao
na kuelekea jiji ambalo ume-
lichagua na nyumba ambayo
nimejenga kwa ajili ya jina
lako,[k] 49 basi usikie kutoka
mbinguni, makao yako,[l] sala
yao na ombi lao la kutaka ki-
bali, nawe utekeleze hukumu
kwa ajili yao 50 na uwasa-
mehe watu wako ambao wa-
mekutendea dhambi, na kusa-
mehe makosa yote waliyoku-
kosea. Utafanya waliowateka
wawahurumie,* nao watawa-
hurumia[m] 51 (kwa maana
wao ni watu wako na uri-
thi wako,[n] uliowatoa Misri,[o]

SURA YA 8
a 2Nya 6:28-31
b 2Nya 33:12, 13
c Met 14:10
d Isa 63:15
e Zb 130:4
f Ayu 34:11; Zb 18:20
g 1Sa 16:7; 1Nya 28:9; Yer 17:10
h Hes 9:14; Ru 1:16; 2Fa 5:15; 2Nya 6:32, 33; Isa 56:6, 7; Mdo 8:27
i Ne 9:10
j Zb 11:4
k Zb 67:2; Zb 102:15

Safu ya 2
a Kut 23:31; 1Fa 20:13
b 2Nya 14:11; 2Nya 20:5, 6
c Zb 78:68; Zb 132:13
d 2Nya 6:34, 35
e Zb 51:5; Zb 130:3; Mhu 7:20; Ro 3:23; 1Yo 1:8
f Kum 28:15, 36; 2Fa 17:6; 2Fa 25:21; 2Nya 6:36-39
g Law 26:40
h Kum 4:27, 29; Kum 30:1, 2; 2Nya 33:12, 13
i Ne 1:6; Zb 106:6; Met 28:13; Da 9:5
j 1Sa 7:3
k Da 6:10
l Isa 63:15
m 2Nya 30:9; Ezr 7:28; Ne 2:7, 8
n Kut 19:5; Kum 9:26
o Kut 14:30

8:37 *Au “panzi.” #Tnn., “katika nchi ya malango yake.” 8:41 *Au “sifa yako.”

8:48 *Angalia Kamusi, uku. 2012.
8:50 *Tnn., “Utawafanya wawe vitu vya kuhurumiwa mbele ya waliowateka.”

kutoka ndani ya tanuru la ku-
yeyushia chuma).[a] **52** Macho
yako yatazame ombi langu
mimi mtumishi wako la kutaka
kibali[b] na ombi la kutaka kiba-
li la watu wako Waisraeli kwa
kuwasikiliza wakati wowote
wanapokulilia.*[c] **53** Kwa
maana uliwatenga wawe uri-
thi wako kutoka kati ya
mataifa yote ya dunia,[d] kama
ulivyotangaza kupitia mtumi-
shi wako Musa ulipokuwa uki-
watoa mababu zetu Misri, Ee
Bwana Mwenye Enzi Kuu Ye-
hova."

**54** Mara tu Sulemani alipo-
maliza kumtolea Yehova sala
hiyo yote na kuomba kibali
chake, aliinuka kutoka mbele
ya madhabahu ya Yehova, ma-
hali alipokuwa amepiga ma-
goti akiwa amenyoosha miko-
no yake kuelekea mbinguni.[e]
**55** Kisha akasimama na ku-
libariki kwa sauti kubwa ku-
taniko lote la Waisraeli aki-
sema: **56** "Na asifiwe Ye-
hova, ambaye amewapa watu
wake Waisraeli mahali pa ku-
pumzikia, kama alivyoahidi.[f]
Hakuna ahadi yoyote kati ya
ahadi zake zote nzuri amba-
zo aliahidi kupitia Musa mtu-
mishi wake iliyokosa kutimia.[g]
**57** Yehova Mungu wetu na
awe pamoja nasi kama tu ali-
vyokuwa pamoja na mababu
zetu.[h] Naye asituache wala ku-
tutupa.[i] **58** Na aivute mioyo
yetu kwake[j] ili tutembee kati-
ka njia zake zote na kushika
amri zake, masharti yake, na
sheria zake,* ambazo aliwaa-
muru mababu zetu washike.
**59** Na maneno haya yangu
ambayo nimesema ili kumwo-
mba Yehova kibali na yawe ka-
ribu na Yehova Mungu wetu
mchana na usiku, ili atekeleze
hukumu kwa ajili yangu mimi
mtumishi wake na kwa ajili ya
watu wake Waisraeli kulinga-
na na mahitaji ya kila siku,
**60** ili mataifa yote dunia-
ni yajue kwamba Yehova ndi-
ye Mungu wa kweli.[a] Hakuna
mwingine![b] **61** Basi acheni
mioyo yenu iwe kamili[c] kwa*
Yehova Mungu wetu kwa ku-
fuata masharti yake na kushi-
ka amri zake kama ilivyo leo."

**62** Kisha mfalme na Wais-
raeli wote wakamtolea Yeho-
va dhabihu kubwa.[d] **63** Su-
lemani alimtolea Yehova dha-
bihu za ushirika:[e] Alitoa
ng'ombe 22,000 na kondoo
120,000. Basi mfalme na Wa-
israeli wote wakaizindua nyu-
mba ya Yehova.[f] **64** Siku
hiyo ilimbidi mfalme atakase
sehemu ya katikati ya ua ulio
mbele ya nyumba ya Yehova,
kwa sababu alipaswa kuto-
lea mahali hapo dhabihu za
kuteketezwa, matoleo ya na-
faka, na vipande vya mafu-
ta vya dhabihu za ushirika,
kwa sababu madhabahu ya
shaba[g] iliyo mbele za Yeho-
va ilikuwa ndogo sana isiweze
kutoshea dhabihu za kuteke-
tezwa, matoleo ya nafaka, na
vipande vya mafuta[h] vya dha-
bihu za ushirika. **65** Wakati
huo Sulemani alifanya shere-
he hiyo[i] pamoja na Waisrae-
li wote, kutaniko kubwa kua-
nzia Lebo-hamathi* na kushu-
ka mpaka kwenye Korongo# la
Misri,[j] mbele za Yehova Mu-
ngu wetu kwa siku 7 na ki-
sha siku nyingine 7, jumla ya

**8:52** *Au "kuwasikiliza wanapokuomba jambo lolote." **8:58** *Tnn., "maamuzi yake."

**8:61** *Au "imtumikie kikamili." **8:65** *Au "njia ya kuingia Hamathi." #Angalia Kamusi, uku. 2012.

SURA YA 8
a Kum 4:20
b 2Nya 6:40
c Zb 86:5; Zb 145:18
d Kut 19:6; Kum 4:34; Kum 32:9
e 2Nya 6:12, 13
f 1Fa 4:24, 25
g Kum 10:11; Yos 21:45
h Kum 31:6; Yos 1:5; 2Nya 32:7; Zb 46:7
i Isa 41:10; Ebr 13:5
j Zb 86:11; Zb 119:36; 2Th 3:5

Safu ya 2
a Yos 4:24; 1Sa 17:46; Eze 36:23; Eze 39:7
b Kum 4:35, 39; Isa 44:6
c Kum 18:13; 2Fa 20:3; 1Nya 28:9; Mt 22:37
d 2Nya 7:4, 5
e Law 3:1
f Ezr 6:16; Ne 12:27
g 2Nya 4:1
h Law 3:16
i Law 23:34
j Mwa 15:18; Hes 34:5, 8

siku 14. **66** Siku iliyofuata,*
aliwaruhusu watu waondoke,
nao wakambariki mfalme na
kwenda nyumbani kwao wa-
kishangilia na kufurahi moyo-
ni kwa sababu ya wema wote[a]
ambao Yehova alikuwa ame-
mtendea Daudi mtumishi
wake na watu wake Waisraeli.

**9** Mara tu Sulemani alipo-
maliza kujenga nyumba ya
Yehova, nyumba ya mfal-
me,*[b] na kila kitu ambacho
Sulemani alitamani kufanya,[c]
**2** Yehova akamtokea Sulema-
ni mara ya pili, kama alivyo-
kuwa amemtokea kule Gibeo-
ni.[d] **3** Yehova akamwambia:
“Nimesikia sala yako na
ombi lako la kutaka kibali uli-
lotoa mbele zangu. Nimeitaka-
sa nyumba hii ambayo ume-
jenga kwa kuliweka jina la-
ngu humu milele,[e] na macho
yangu na moyo wangu utaku-
wa humu sikuzote.[f] **4** Nawe,
ikiwa utatembea mbele za-
ngu kama Daudi baba yako ali-
vyotembea,[g] kwa utimilifu wa
moyo[h] na kwa unyoofu,[i] kwa
kutenda mambo yote niliyo-
kuamuru,[j] nawe ukitii masha-
rti yangu na sheria* zangu,[k]
**5** ndipo nitakapoimarisha kiti
chako cha ufalme juu ya Israe-
li milele, kama nilivyomwahi-
di Daudi baba yako, kwa ku-
sema, ‘Hutakosa kamwe mwa-
namume wa uzao wako ataka-
yeketi kwenye kiti cha ufalme
cha Israeli.’[l] **6** Lakini ikiwa
ninyi na wana wenu mtageu-
ka na kuacha kunifuata na
kuacha kushika amri zangu na
maagizo yangu ambayo nime-
weka mbele yenu, nanyi mwe-
nde na kuabudu miungu mi-
ngine na kuiinamia,[a] **7** nita-
waondolea mbali Waisraeli ku-
toka katika nchi ambayo ni-
mewapa,[b] na nyumba ambayo
nimeitakasa kwa ajili ya jina
langu nitaitupilia mbali kuto-
ka mbele za macho yangu,[c] na
Israeli itakuwa kitu cha ku-
dharauliwa* na kitu cha ku-
dhihakiwa miongoni mwa ma-
taifa yote.[d] **8** Na nyumba hii
itakuwa marundo ya magofu.[e]
Kila mtu atakayepita karibu
nayo ataitazama kwa msha-
ngao, atapiga mluzi na kuu-
liza, ‘Kwa nini Yehova aliite-
ndea hivi nchi hii na nyumba
hii?’[f] **9** Kisha watasema, ‘Ni
kwa sababu walimwacha Yeho-
va Mungu wao, aliyewatoa ma-
babu zao kutoka nchini Misri,
nao wakashikamana na miu-
ngu mingine, wakaiinamia na
kuiabudu. Ndiyo sababu Ye-
hova aliwaletea msiba huo
wote.’”[g]

**10** Katika muda wa miaka
20 ambayo Sulemani alijenga
nyumba hizo mbili, yaani, nyu-
mba ya Yehova na nyumba ya*
mfalme,[h] **11** Hiramu[i] mfal-
me wa Tiro alimpa Sulema-
ni mbao za mierezi na mbao za
miberoshi na dhahabu nyingi
sana kadiri alivyohitaji,[j] naye
Mfalme Sulemani akampa Hi-
ramu majiji 20 katika nchi
ya Galilaya. **12** Basi Hiramu
akatoka Tiro kwenda kuyao-
na majiji ambayo Sulemani ali-
kuwa amempa, lakini hakuri-
dhika nayo.* **13** Akamuuliza:
“Ndugu yangu, ni majiji gani
haya ambayo umenipa?” Basi
tangu siku hiyo yakaitwa Nchi

**8:66** * Tnn., “Siku ya nane,” yaani, siku iliyofuata kipindi cha pili cha siku saba. **9:1** * Au “jumba la mfalme.” **9:4** * Tnn., “hukumu.”

**9:7** * Tnn., “methali.” **9:10** * Au “jumba la.” **9:12** * Tnn., “hayakuwa sawa machoni pake.”

**SURA YA 8**
*a* Zb 31:19; Isa 63:7; Yer 31:12

**SURA YA 9**
*b* 2Nya 8:1; Mhu 2:4
*c* 2Nya 7:11
*d* 1Fa 3:5
*e* Kum 12:5, 6; 1Fa 8:28, 29
*f* 2Nya 6:40; 2Nya 16:9; Zb 132:13
*g* 1Fa 3:6
*h* Zb 78:70, 72
*i* 1Nya 29:17
*j* Mhu 12:13
*k* 2Nya 7:17, 18
*l* 2Sa 7:16, 17; 1Fa 2:4; Zb 89:20, 29

**Safu ya 2**
*a* 1Fa 11:4; 2Nya 7:19-22
*b* Law 18:28; Kum 4:26; 2Sa 7:14; 2Fa 17:22, 23; Zb 89:30-32
*c* 2Fa 25:9, 10; 2Nya 15:2
*d* Kum 28:37; Zb 44:14
*e* 2Nya 36:19; Isa 64:11
*f* Kum 29:24, 25; Yer 22:8, 9
*g* Kum 28:64; Yer 5:19; Yer 12:7
*h* 1Fa 6:37–7:1; 2Nya 8:1, 2
*i* 1Fa 5:1, 7
*j* 1Fa 5:8

ya Kabuli.* **14** Wakati huo,
Hiramu akamtumia mfalme ta-
lanta 120* za dhahabu.[a]

**15** Habari ifuatayo inawa-
husu watu ambao Mfalme Su-
lemani aliwaandikisha kufa-
nya kazi ya kulazimishwa[b] ili
wajenge nyumba ya Yehova,[c]
nyumba yake mwenyewe,* Ki-
lima,#[d] ukuta wa Yerusalemu,
Hasori,[e] Megido,[f] na Gezeri.[g]
**16** (Farao mfalme wa Misri
alikuwa amekuja na kuliteka
jiji la Gezeri na kuliteketeza
kwa moto, na alikuwa pia
amewaua Wakanaani[h] walioi-
shi katika jiji hilo. Basi aka-
mpa binti yake,[i] mke wa Su-
lemani, jiji hilo kama zawadi
ya kumuaga.*) **17** Sulemani
akalijenga* jiji la Gezeri, Beth-
horoni la Chini,[j] **18** Baala-
thi,[k] na Tamari lililo nyika-
ni, yaliyokuwa nchini, **19** na
pia majiji yote ya Sulemani
yenye maghala, majiji ya ma-
gari ya vita,[l] majiji ya wapa-
nda farasi, na chochote amba-
cho Sulemani alitamani ku-
jenga huko Yerusalemu, Le-
banoni, na katika nchi yote
iliyokuwa chini ya mamlaka
yake. **20** Watu wengine wote
waliobaki miongoni mwa Waa-
mori, Wahiti, Waperizi, Wahi-
vi, na Wayebusi,[m] ambao hawa-
kuwa sehemu ya taifa la Israe-
li,[n] **21** wazao wao waliobaki
nchini, ambao Waisraeli wa-
lishindwa kuwaangamiza, Su-
lemani aliwaandikisha ili wa-
fanye kazi ya kulazimishwa
kama watumwa mpaka leo
hii.[a] **22** Lakini Sulemani ha-
kumfanya Mwisraeli yeyote
kuwa mtumwa,[b] kwa sababu
walikuwa mashujaa wake, wa-
tumishi, wakuu, makama-
nda wasaidizi, wakuu wa wale
walioendesha magari yake ya
vita na wapanda farasi wake.
**23** Kulikuwa na wakuu 550 wa
wasaidizi waliosimamia kazi
ya Sulemani, wasimamizi wa
watu waliokuwa wakifanya
kazi.[c]

**24** Lakini binti ya Farao[d]
akatoka katika Jiji la Daudi[e]
akaenda kuishi katika nyumba
yake ambayo Sulemani alimje-
ngea; kisha Sulemani akajenga
Kilima.#[f]

**25** Mara tatu kwa mwaka[g]
Sulemani alitoa dhabihu za
kuteketezwa na dhabihu za
ushirika kwenye madhabahu
aliyomjengea Yehova,[h] pia ali-
fukiza moshi wa dhabihu
kwenye madhabahu iliyokuwa
mbele za Yehova, basi akaika-
milisha nyumba.[i]

**26** Mfalme Sulemani akate-
ngeneza pia kundi la meli ka-
tika jiji la Esion-geberi,[j] lililo
kando ya Elothi, ufuoni mwa
Bahari Nyekundu katika nchi
ya Edomu.[k] **27** Hiramu aka-
watuma watumishi wake mwe-
nyewe, mabaharia wenye
uzoefu, wakafanye kazi pamo-
ja na watumishi wa Sulema-
ni kwenye kundi hilo la meli.[l]
**28** Wakaenda Ofiri,[m] waka-
chukua talanta 420 za dhaha-
bu na kumletea Mfalme Su-
lemani.

**10** Basi malkia wa Sheba
alisikia habari za Sule-
mani kuhusiana na jina la Ye-
hova,[n] kwa hiyo akaja kumja-
ribu kwa maswali magumu.*[o]

---

**9:13** *Au labda, "Nchi Isiyofaa Kitu." **9:14** *Talanta moja ilikuwa na uzito wa kilogramu 34.2. Angalia Nyongeza B14. **9:15** *Au "jumba lake mwenyewe la mfalme." **9:15, 24** #Au "Milo." Neno la Kiebrania linalomaanisha "jaza." **9:16** *Au "zawadi ya harusi; mahari." **9:17** *Au "akaliimarisha."

**10:1** *Au "mafumbo."

---

SURA YA 9
a 1Fa 10:21
b 1Fa 4:6; 1Fa 5:13
c 1Fa 6:37
d 2Sa 5:9; 1Fa 11:27; 2Fa 12:20
e Yos 19:32, 36
f Yos 17:11; Amu 5:19; 2Fa 9:27
g Amu 1:29
h Yos 16:10
i 1Fa 3:1
j Yos 16:1, 3; 2Nya 8:4-6
k Yos 19:44, 48
l 1Fa 4:26
m Hes 13:29; Kum 7:1; Amu 1:21
n 2Nya 8:7-10

Safu ya 2
a Mwa 9:25
b Law 25:39
c 1Fa 5:16; 2Nya 2:18
d 1Fa 3:1; 1Fa 7:8; 2Nya 8:11
e 2Sa 5:9
f 1Fa 9:15
g Kut 23:14
h 2Nya 8:12, 13
i 2Nya 8:16
j Kum 2:8
k 2Nya 8:17, 18
l 1Fa 5:12
m Mwa 10:29; 1Nya 29:3, 4; Zb 45:9

SURA YA 10
n 1Fa 4:29
o 2Nya 9:1, 2; Mt 12:42

**2** Alifika Yerusalemu na msa-
fara wenye kuvutia sana,[a]
pamoja na ngamia waliobe-
ba mafuta ya zeri[b] na dhaha-
bu nyingi sana na mawe ye-
nye thamani. Akafika mbele
ya Sulemani na kumwambia
mambo yote yaliyokuwa mo-
yoni mwake. **3** Kisha Sule-
mani akajibu maswali yake
yote. Hakuna jambo lolote lili-
lokuwa gumu sana* kwa mfal-
me asiweze kumweleza.
**4** Malkia wa Sheba alipoo-
na hekima yote ya Sule-
mani,[c] nyumba aliyojenga,[d]
**5** chakula kilichokuwa meza-
ni pake,[e] jinsi watumishi wake
walivyoketi, jinsi watumishi
wake walivyohudumu meza-
ni na pia mavazi yao, na wale
waliompa vinywaji, na dhabi-
hu zake za kuteketezwa alizo-
toa kwa ukawaida katika nyu-
mba ya Yehova, alipigwa na
bumbuazi.* **6** Basi akamwa-
mbia mfalme: “Habari nilizo-
sikia katika nchi yangu kuhu-
su mafanikio* yako na kuhusu
hekima yako zilikuwa za kwe-
li. **7** Lakini sikuamini habari
hizo mpaka nilipokuja na ku-
jionea kwa macho yangu mwe-
nyewe. Na kwa kweli sikuwa
nimeambiwa hata nusu yake.
Hekima yako na ufanisi wako
umezidi kwa mbali habari ni-
lizosikia. **8** Wenye furaha ni
watu wako, na wenye fura-
ha ni watumishi wako wanao-
simama mbele yako daima,
wakiisikiliza hekima yako![f]
**9** Na asifiwe Yehova Mungu
wako,[g] ambaye amependezwa
nawe, akakuweka kwenye kiti
cha ufalme cha Israeli. Kwa
sababu ya upendo wa milele
wa Yehova kwa Waisraeli, ali-
kuweka rasmi kuwa mfalme ili
utekeleze haki na uadilifu.”
**10** Kisha akampa mfalme
talanta 120* za dhahabu na
kiasi kikubwa sana cha mafu-
ta ya zeri[a] na mawe yenye tha-
mani.[b] Mfalme Sulemani ha-
kuwahi tena kuletewa kia-
si kikubwa hivyo cha mafu-
ta ya zeri kama alicholetewa
na malkia wa Sheba.
**11** Kundi la meli za Hira-
mu zilizobeba dhahabu ku-
toka Ofiri[c] zilileta pia mbao
nyingi sana za misandali ku-
toka Ofiri,[d] na mawe yenye
thamani.[e] **12** Mfalme alitu-
mia mbao hizo za misanda-
li kutengeneza vitegemezi vya
nyumba ya Yehova na nyu-
mba ya mfalme,* na pia vinu-
bi na vinanda vya waimbaji.[f]
Mbao za misandali kama hizo
hazijawahi tena kuletwa wala
kuonekana mpaka leo hii.
**13** Mfalme Sulemani alimpa
pia malkia wa Sheba kitu cho-
chote alichotamani na kuo-
mba, mbali na vitu alivyompa
kwa ukarimu wake mwenye-
we.* Baada ya hayo aliondo-
ka na kurudi katika nchi yake,
pamoja na watumishi wake.[g]
**14** Na dhahabu iliyoletwa
kwa Sulemani katika mwa-
ka mmoja ilikuwa na uzito
wa talanta 666 za dhahabu,[h]
**15** mbali na dhahabu iliyole-
twa na wafanyabiashara wasa-
firi na pia faida kutoka kwa
wauzaji wa bidhaa na kutoka
kwa wafalme wote wa Uarabu-
ni na magavana wa nchi.

---

**10:3** *Tnn., “lililofichwa.” **10:5** *Tnn., “hakubaki na roho yoyote ndani yake.” **10:6** *Au “maneno.”

**10:10** *Talanta moja ilikuwa na uzito wa kilogramu 34.2. Angalia Nyongeza B14. **10:12** *Au “jumba la mfalme.” **10:13** *Tnn., “kulingana na mkono wa Mfalme Sulemani.”

---

SURA YA 10
a Zb 72:10
b Kut 25:3, 6; 2Fa 20:13
c 1Fa 3:28; Mhu 12:9
d 2Nya 9:3-8
e 1Fa 4:22
f Met 8:34
g 1Fa 5:7

Safu ya 2
a Mwa 43:11
b Zb 72:10
c 1Fa 9:27, 28; Zb 45:9
d 2Nya 2:8
e 2Nya 9:10, 11
f 2Nya 5:12; Zb 150:3
g 2Nya 9:12
h 2Nya 9:13, 14

**16** Mfalme Sulemani alite-
ngeneza ngao kubwa 200
za dhahabu iliyochanganywa
na madini mengine[a] (kwa kila
ngao alitumia shekeli 600* za
dhahabu)[b] **17** na ngao ndo-
go* 300 za dhahabu iliyocha-
nganywa na madini mengine
(kwa kila ngao ndogo alitumia
mina tatu# za dhahabu). Kisha
mfalme akaziweka katika Nyu-
mba ya Msitu wa Lebanoni.[c]
**18** Mfalme pia alitengene-
za kiti kikubwa cha ufalme
cha pembe za tembo[d] na ku-
kifunika kwa dhahabu safi.[e]
**19** Kiti hicho cha ufalme ki-
likuwa na ngazi sita, kili-
kuwa na kifuniko cha mviri-
ngo mgongoni, nacho kilikuwa
na mikono pande zote mbili,
na simba wawili[f] walisimama
kando ya mikono hiyo. **20** Na
kulikuwa na simba 12 walio-
simama kwenye ngazi hizo
sita, wawili kwenye kila nga-
zi, mmoja upande huu na mwi-
ngine upande wa pili. Hakuna
ufalme mwingine wowote ulio-
kuwa umetengeneza kiti kama
hicho.
**21** Vyombo vyote vya ku-
nywea vya Mfalme Sulema-
ni vilikuwa vya dhahabu, na
vyombo vyote vya Nyumba
ya Msitu wa Lebanoni[g] viliku-
wa vya dhahabu safi. Hakuku-
wa na kitu chochote kilichote-
ngenezwa kwa fedha, kwa
maana fedha ilionwa kuwa si
kitu katika siku za Sulemani.[h]
**22** Mfalme alikuwa na kundi
la meli za Tarshishi[i] bahari-
ni pamoja na kundi la meli za
Hiramu. Mara moja baada ya
kila miaka mitatu, kundi la
meli za Tarshishi zilikuja ziki-
wa zimejazwa dhahabu na fe-
dha, pembe za tembo,[a] sokwe,
na tausi.
**23** Kwa hiyo Mfalme Sule-
mani alikuwa na utajiri[b] mwi-
ngi zaidi na hekima[c] kuliko
wafalme wengine wote duni-
ani. **24** Na watu wote du-
niani walitaka kukutana na*
Sulemani ili wasikie heki-
ma yake ambayo Mungu ali-
kuwa ameweka moyoni mwa-
ke.[d] **25** Kila mmoja wao ali-
leta zawadi—vitu vya fedha,
vitu vya dhahabu, mavazi, si-
laha, mafuta ya zeri, farasi,
na nyumbu—na walifanya hi-
vyo mwaka baada ya mwaka.
**26** Na Sulemani akaende-
lea kukusanya magari ya
vita na farasi;* akawa na ma-
gari 1,400 ya vita na farasi*
12,000,[e] naye aliwaweka katika
majiji ya magari ya vita kari-
bu naye huko Yerusalemu.[f]
**27** Mfalme alifanya fedha
huko Yerusalemu iwe nyingi
kama mawe, na mbao za mie-
rezi ziwe nyingi kama mikuyu
katika Shefela.[g]
**28** Farasi wa Sulemani wa-
liletwa kutoka Misri, na wafa-
nyabiashara wa mfalme wali-
nunua makundi ya farasi* kwa
bei moja.[h] **29** Kila gari kuto-
ka Misri lilinunuliwa kwa vi-
pande 600 vya fedha, na fa-
rasi alinunuliwa kwa vipande
150; kisha waliwauzia wafal-
me wote wa Wahiti[i] na wafal-
me wa Siria.

**10:16** *Shekeli moja ilikuwa na uzito wa gramu 11.4. Angalia Nyongeza B14. **10:17** *Kwa kawaida ilibebwa na wapiga mishale. #Katika Maandiko ya Kiebrania mina moja inalingana na gramu 570. Angalia Nyongeza B14.

**10:24** *Tnn., "waliutafuta uso wa." **10:26** *Au "wapanda farasi." **10:28** *Au labda, "kutoka Misri na kutoka Kue; wafanyabiashara wa mfalme waliwanunua kutoka Kue," huenda ni Kilikia.

**SURA YA 10**
a 1Fa 14:25, 26
b 2Nya 9:15, 16
c 1Fa 7:2
d Zb 122:2, 5
e 2Nya 9:17-19
f Mwa 49:9; Hes 23:24; Hes 24:9
g 1Fa 7:2
h 2Nya 9:20, 21
i Mwa 10:4; Zb 72:10; Eze 27:12; Yon 1:3

**Safu ya 2**
a 1Fa 10:18
b Mhu 5:19
c 1Fa 3:12, 13; 1Fa 4:29; 2Nya 9:22-24
d Met 2:6
e Kum 17:15, 16; 1Fa 4:26
f 2Nya 1:14; 2Nya 9:25
g 2Nya 1:15; 2Nya 9:27
h 2Nya 1:16, 17; 2Nya 9:28
i Yos 1:4

**11** Lakini mbali na binti ya
Farao,[a] Mfalme Sulema-
ni aliwapenda wanawake we-
ngi wa kigeni:[b] wanawake Wa-
moabu,[c] Waamoni,[d] Waedomu,
Wasidoni,[e] na Wahiti.[f] **2** Wa-
litoka katika mataifa amba-
yo Yehova alikuwa amewaa-
mbia hivi Waisraeli kuyahu-
su: “Hampaswi kuingia mio-
ngoni mwao,* nao hawapaswi
kuingia miongoni mwenu; kwa
maana kwa hakika wataigeu-
za mioyo yenu ifuate miungu
yao.”[g] Lakini Sulemani alishi-
kamana nao na kuwapenda.
**3** Naye alikuwa na wake 700
waliokuwa mabinti wa wafal-
me na masuria 300, na hatua
kwa hatua wake zake wakau-
geuza moyo wake.* **4** Sule-
mani alipozeeka,[h] wake zake
waliugeuza* moyo wake ukai-
fuata miungu mingine,[i] na
moyo wake haukuwa kamili
kwa# Yehova Mungu wake
kama moyo wa Daudi baba
yake. **5** Na Sulemani aka-
mfuata Ashtorethi,[j] mungu wa
kike wa Wasidoni, na Milko-
mu,[k] mungu mwenye kuchuki-
za wa Waamoni. **6** Na Sule-
mani akatenda maovu macho-
ni pa Yehova, naye hakumfua-
ta Yehova kikamili kama Daudi
baba yake alivyomfuata.[l]

**7** Wakati huo ndipo Su-
lemani alipojenga mahali
pa juu[m] kwa ajili ya Kemoshi,
mungu mwenye kuchukiza wa
Moabu, kwenye mlima ulioku-
wa mbele ya Yerusalemu, na
kwa ajili ya Moleki,[n] mungu
mwenye kuchukiza wa Waa-
moni.[o] **8** Hivyo ndivyo ali-
vyowafanyia wake zake wote
wa kigeni waliokuwa wakifu-
kiza moshi wa dhabihu na kui-
tolea dhabihu miungu yao.

**9** Yehova akamkasirikia vi-
kali Sulemani, kwa sababu
moyo wake ulikuwa umegeuka
na kumwacha Yehova Mungu
wa Israeli,[a] aliyekuwa amemto-
kea mara mbili[b] **10** na ku-
mwonya kuhusu jambo hilo-
hilo, kwamba hapaswi kuifua-
ta miungu mingine.[c] Lakini
hakutii amri ya Yehova.
**11** Sasa Yehova akamwambia
Sulemani: “Kwa sababu ume-
fanya jambo hili, nawe huku-
shika agano langu na sheria
zangu nilizokuamuru, kwa ha-
kika nitaurarua ufalme kuto-
ka kwako, nami nitampa
mmoja wa watumishi wako.[d]
**12** Hata hivyo, kwa ajili ya
Daudi baba yako, sitafanya hi-
vyo maishani mwako. Nitau-
rarua kutoka mikononi mwa
mwana wako,[e] **13** lakini si-
taurarua ufalme wote.[f] Kabi-
la moja nitampa mwana wako,[g]
kwa ajili ya Daudi mtumishi
wangu na kwa ajili ya Yeru-
salemu, jiji ambalo nimecha-
gua.”[h]

**14** Ndipo Yehova akatokeza
mtu wa kumpinga Sulemani,[i]
yaani, Hadadi Mwedomu, wa
ukoo wa kifalme wa Edomu.[j]
**15** Daudi aliposhinda Edomu,[k]
Yoabu mkuu wa jeshi alipanda
kwenda kuwazika waliouawa,
naye akajaribu kumuua kila
mwanamume huko Edomu.
**16** (Kwa maana Yoabu na Wa-
israeli wote walikaa huko kwa
miezi sita mpaka alipokuwa
amemwangamiza kila mwana-
mume huko Edomu.) **17** La-
kini Hadadi alikimbia pamo-
ja na baadhi ya Waedomu wa-
liokuwa watumishi wa baba
yake, wakaenda Misri; wakati

**11:2** *Au “Hampaswi kuoana nao.” **11:3** *Au “wake zake wakawa na uvutano mkubwa kwake.” **11:4** *Au “waliupotosha.” #Au “haukumtumikia kikamili.”

SURA YA 11
a 1Fa 3:1
b Kum 17:15, 17; Ne 13:26
c Mwa 19:36, 37
d 1Fa 14:21
e 1Fa 16:30, 31
f Mwa 26:34, 35
g Kut 34:16; Kum 7:3; Yos 23:12, 13; 2Ko 6:14
h 1Fa 11:42
i Kum 7:3, 4; Ne 13:26
j Amu 2:11, 13; Amu 10:6; 1Sa 7:3
k Sef 1:5
l 1Fa 15:5
m Law 26:30; Hes 33:52; 2Fa 21:1, 3
n Law 18:21; Mdo 7:43
o 2Fa 23:13

Safu ya 2
a Kum 7:3, 4; Met 4:23
b 1Fa 3:5; 1Fa 9:2
c 2Nya 7:19, 20
d 2Fa 17:21
e 2Nya 10:18, 19
f 2Sa 7:12, 15
g 1Fa 12:20; 2Nya 11:1
h Kum 12:11
i 2Sa 7:12, 14
j Mwa 27:40
k 2Sa 8:13

huo Hadadi alikuwa mvulana
mdogo. **18** Basi wakaondoka
Midiani na kufika Parani. Wali-
chukua wanaume kutoka Para-
ni[a] na kwenda Misri, kwa Fa-
rao mfalme wa Misri, amba-
ye alimpa nyumba, akaamuru
awe akipewa chakula, na pia
akampa ardhi. **19** Hadadi ali-
pata kibali machoni pa Farao,
hivi kwamba akampa dada ya
mke wake mwenyewe, dada ya
malkia Tapenesi,* ili amwoe.
**20** Baada ya muda dada ya Ta-
penesi akamzalia mwana, Ge-
nubathi, na Tapenesi alimle-
lea* katika nyumba ya Farao;
Genubathi aliendelea kukaa
katika nyumba ya Farao mio-
ngoni mwa wana wa Farao.

**21** Hadadi akasikia akiwa
Misri kwamba Daudi alikuwa
amekufa na kuzikwa pamo-
ja na mababu zake[b] na kwa-
mba Yoabu mkuu wa jeshi ali-
kuwa amekufa.[c] Basi Hadadi
akamwambia Farao: “Niruhu-
su niende zangu, niende ka-
tika ardhi yangu mwenyewe.”
**22** Lakini Farao akamuuliza:
“Ni nini ulichokosa kwangu
hivi kwamba unataka kwenda
katika ardhi yako mwenye-
we?” Hadadi akamjibu: “Sija-
kosa chochote, lakini tafadha-
li niruhusu niende zangu.”

**23** Mungu akatokeza pia
mtu mwingine wa kumpi-
nga Sulemani,[d] yaani, Re-
zoni mwana wa Eliada, ali-
yekuwa amemkimbia bwana
wake, Hadadezeri[e] mfalme wa
Soba. **24** Alijikusanyia wa-
naume akawa kiongozi wa ku-
ndi la wavamizi wakati Daudi
alipowashinda.*[f] Basi wakae-
nda Damasko,[g] wakakaa huko
na kuanza kutawala huko Da-
masko. **25** Naye akawa mpi-
nzani wa Waisraeli siku zote
za Sulemani, kuongezea ma-
dhara yaliyosababishwa na
Hadadi, naye aliwachukia
sana Waisraeli alipokuwa aki-
tawala Siria.

**26** Pia kulikuwa na Yero-
boamu[a] mwana wa Nebati,
Mwefraimu kutoka Sereda,
mtumishi wa Sulemani,[b] na
mama yake aliyekuwa mjane
aliitwa Serua. Yeye pia alianza
kumwasi* mfalme.[c] **27** Hii
ndiyo sababu iliyomfanya
amwasi mfalme: Sulemani ali-
kuwa amejenga Kilima*[d] na
kuziba mwanya katika ukuta
wa Jiji la Daudi baba yake.[e]
**28** Sasa huyu Yeroboamu ali-
kuwa mwanamume mwenye
uwezo mkubwa. Sulemani ali-
poona kwamba kijana huyo
alikuwa mfanyakazi mwenye
bidii, alimweka kuwa msima-
mizi[f] wa utumishi wote wa la-
zima wa nyumba ya Yosefu.
**29** Wakati huo Yeroboamu
alitoka Yerusalemu, na nabii
Ahiya,[g] Mshilo, akamkuta
njiani. Ahiya alikuwa amevaa
nguo mpya, na wote wawili
walikuwa peke yao shambani.
**30** Ahiya akashika nguo
mpya aliyokuwa amevaa na
kuirarua vipande 12. **31** Ki-
sha akamwambia Yeroboamu:

“Jichukulie vipande kumi,
kwa maana Yehova Mungu wa
Israeli anasema hivi: ‘Tazama,
ninaurarua ufalme kutoka mi-
kononi mwa Sulemani, nami
nitakupa makabila kumi.[h]
**32** Lakini atabaki na kabila
moja[i] kwa ajili ya mtumishi
wangu Daudi[j] na kwa ajili ya

**SURA YA 11**
a Hes 10:12
b 1Fa 2:10
c 1Fa 2:34
d 1Fa 11:14
e 2Sa 8:3
f 2Sa 10:18
g 2Sa 8:5; 1Fa 19:15; Isa 7:8

**Safu ya 2**
a 1Fa 11:31; 1Fa 12:32; 1Fa 14:10; 2Nya 11:14; 2Nya 13:3, 20
b 1Fa 9:22
c 2Nya 13:6
d 1Fa 9:15, 24
e 2Sa 5:7
f 1Fa 5:16
g 1Fa 12:15; 1Fa 14:2; 2Nya 9:29
h 1Fa 12:16
i 1Fa 12:20; 2Nya 11:1
j Mwa 49:10

**11:19** *Hakuwa malkia aliyetawala. **11:20** *Au labda, “alimwachisha kunyonya.” **11:24** *Tnn., “alipowaua.”

**11:26** *Tnn., “kuinua mkono wake dhidi ya.” **11:27** *Au “Milo.” Neno la Kiebrania linalomaanisha “jaza.”

Yerusalemu, jiji ambalo nimechagua miongoni mwa makabila yote ya Israeli.[a] **33** Nitafanya hivyo kwa sababu wameniacha,[b] nao wanamwinamia Ashtorethi, mungu wa kike wa Wasidoni, na Kemoshi, mungu wa Moabu, na Milkomu, mungu wa Waamoni, nao hawajatembea katika njia zangu kwa kufanya yaliyo sawa machoni pangu na kushika maagizo yangu na sheria zangu* kama Daudi baba yake alivyofanya. **34** Lakini sitauchukua ufalme wote kutoka mikononi mwake, nami nitamwacha aendelee kuwa mkuu sikuzote za maisha yake, kwa ajili ya Daudi mtumishi wangu niliyemchagua,[c] kwa sababu alitii amri zangu na sheria zangu. **35** Lakini nitauchukua ufalme kutoka mikononi mwa mwana wake na kukupa wewe, yaani, makabila kumi.[d] **36** Nitampa mwana wake kabila moja, ili sikuzote Daudi mtumishi wangu awe na taa mbele zangu Yerusalemu,[e] jiji ambalo nimejichagulia liwe mahali pa kuweka jina langu. **37** Nitakuchukua wewe, nawe utatawala kila kitu unachotamani,* nawe utakuwa mfalme wa Israeli. **38** Na ikiwa utatii mambo yote ninayokuamuru na kutembea katika njia zangu na kufanya yaliyo sawa machoni pangu kwa kutii sheria zangu na amri zangu, kama Daudi mtumishi wangu alivyofanya,[f] nitakuwa pia pamoja nawe. Nitakujengea nyumba inayodumu, kama nilivyomjengea Daudi,[g] nami nitakupa Israeli. **39** Nami nitauaibisha uzao wa Daudi kwa sababu ya jambo hili,[a] lakini sitafanya hivyo sikuzote.'"[b]

**40** Basi Sulemani akajaribu kumuua Yeroboamu, lakini Yeroboamu akakimbilia Misri, kwa Mfalme Shishaki[c] wa Misri,[d] akaendelea kukaa Misri mpaka Sulemani alipokufa.

**41** Na mambo mengine katika historia ya Sulemani, mambo yote aliyofanya na hekima yake, je, hayajaandikwa katika kitabu cha historia ya Sulemani?[e] **42** Sulemani alitawala nchi yote ya Israeli kwa miaka 40 akiwa Yerusalemu. **43** Kisha Sulemani akafa na kuzikwa pamoja na mababu zake katika Jiji la Daudi baba yake; na Rehoboamu[f] mwanawe akawa mfalme baada yake.

**12** Rehoboamu alienda Shekemu, kwa maana Waisraeli wote walikuwa wamekuja Shekemu[g] kumfanya kuwa mfalme.[h] **2** Mara tu Yeroboamu mwana wa Nebati aliposikia habari hizo (bado alikuwa akiishi Misri kwa sababu alikuwa amemkimbia Mfalme Sulemani),[i] **3** wakawatuma watu waende kumwita. Kisha Yeroboamu na Waisraeli wote wakaja kwa Rehoboamu na kumwambia hivi: **4** "Baba yako aliifanya nira yetu kuwa nzito.[j] Lakini ukiufanya utumishi mzito wa baba yako kuwa mwepesi zaidi na kupunguza nira nzito* aliyotutwika, tutakutumikia."

**5** Ndipo akawaambia: "Nendeni, kisha mrudi baada ya siku tatu." Basi watu wakaenda zao.[k] **6** Kisha Mfalme Rehoboamu akashauriana na

SURA YA 11
a Kum 12:5, 6; 1Fa 11:13; Zb 132:13
b Kum 28:15; 2Nya 15:2
c 1Fa 9:4, 5; Zb 89:49; Zb 132:17; Isa 9:7
d 1Fa 12:20; 2Nya 10:16
e 2Sa 7:29; 1Fa 15:4; 2Fa 8:19
f 1Fa 15:5
g 2Sa 7:11

Safu ya 2
a 1Fa 12:16
b Mwa 49:10; Isa 11:1; Lu 1:32, 33
c 1Fa 14:25
d 2Nya 10:2
e 2Nya 9:29-31
f 1Nya 3:10; 2Nya 13:7; Mt 1:7

SURA YA 12
g Mwa 12:6; Yos 20:7, 9; Amu 9:1, 2; Mdo 7:15, 16
h 2Nya 10:1-4
i 1Fa 11:26, 40
j 1Sa 8:11-18; 1Fa 4:7
k 2Nya 10:5-7

**11:33** * Tnn., "maamuzi yangu." **11:37** * Au "ambacho nafsi yako inatamani."

**12:4** * Au "inayokandamiza."

wanaume wazee waliomtumi-
kia Sulemani baba yake alipo-
kuwa hai, akawauliza: “Mnani-
shauri niwape jibu gani watu
hawa?” **7** Wakamjibu: “Leo
ukiwa mtumishi wa watu hawa
na kukubali ombi lao na ku-
wapa jibu linalofaa, watakuwa
watumishi wako sikuzote.”
**8** Hata hivyo, alikataa
ushauri aliopewa na wanau-
me wazee, akashauriana na vi-
jana wa rika lake na ambao
sasa walikuwa watumishi
wake.[a] **9** Aliwauliza: “Mna-
shauri tuwape jibu gani watu
hawa ambao wameniambia,
‘Ifanye nira ambayo baba yako
alitutwika iwe nyepesi zai-
di’?” **10** Vijana hao wa rika
lake wakamwambia: “Hivi ndi-
vyo unavyopaswa kuwaa-
mbia watu hao waliokwambia,
‘Baba yako aliifanya nira yetu
kuwa nzito, lakini wewe una-
paswa kuifanya kuwa nyepesi
zaidi kwa ajili yetu’; hivi ndi-
vyo unavyopaswa kuwaambia,
‘Kidole changu kidogo kitaku-
wa kinene kuliko kiuno cha
baba yangu. **11** Baba yangu
aliwatwika nira nzito, lakini
mimi nitazidisha uzito wa nira
yenu. Baba yangu aliwaadhi-
bu kwa mijeledi, lakini mimi
nitawaadhibu kwa mijeledi ye-
nye miiba.’”
**12** Yeroboamu na watu
wote wakaja kwa Rehoboamu
siku ya tatu, kama mfalme ali-
vyokuwa amesema: “Rudini
kwangu siku ya tatu.”[b] **13** La-
kini mfalme akawajibu watu
kwa ukali, akaukataa ushau-
ri aliopewa na wanaume wa-
zee. **14** Akawajibu kama ali-
vyoshauriwa na vijana wa rika
lake, na kusema: “Baba yangu
aliifanya nira yenu kuwa nzito,
lakini mimi nitazidisha uzito
wa nira yenu. Baba yangu ali-
waadhibu kwa mijeledi, lakini
mimi nitawaadhibu kwa mije-
ledi yenye miiba.” **15** Basi
mfalme hakuwasikiliza watu,
kwa sababu Yehova ndiye ali-
yesababisha badiliko hilo la
mambo,[a] ili atimize neno
ambalo Yehova alimwambia
Yeroboamu mwana wa Nebati
kupitia Ahiya[b] Mshilo.
**16** Waisraeli wote walipoo-
na kwamba mfalme ame-
kataa kuwasikiliza, wakamwa-
mbia hivi mfalme: “Tuna ushi-
rika gani na Daudi? Hatuna
urithi wowote katika mwana
wa Yese. Nendeni kwa miu-
ngu yenu, enyi Waisraeli! Sasa
itunze nyumba yako mwenye-
we, Ee Daudi!” Ndipo Wais-
raeli wakarudi katika nyumba
zao.*[c] **17** Lakini Rehoboamu
akaendelea kuwatawala Wais-
raeli walioishi katika majiji ya
Yuda.[d]
**18** Kisha Mfalme Rehoboa-
mu akamtuma Adoramu,[e] ali-
yekuwa msimamizi wa watu
waliofanya kazi ya kula-
zimishwa, lakini Waisraeli
wote wakamuua kwa ku-
mpiga mawe. Mfalme Reho-
boamu akafaulu kupanda gari
lake na kukimbilia Yerusale-
mu.[f] **19** Na tangu siku hiyo
Waisraeli wamekuwa wakiiasi[g]
nyumba ya Daudi.
**20** Mara tu Waisraeli wote
waliposikia kwamba Yeroboa-
mu amerudi, wakamwita mbe-
le ya kusanyiko, nao waka-
mweka kuwa mfalme wa Wa-
israeli wote.[h] Hakuna yeyote
aliyeifuata nyumba ya Daudi
isipokuwa kabila la Yuda.[i]
**21** Rehoboamu alipofika
Yerusalemu, mara moja ali-

**12:16** * Tnn., “mahema yao.”

**SURA YA 12**
a 2Nya 10:8-11
b 2Nya 10:12-15

**Safu ya 2**
a Kum 2:30; 2Nya 22:7; Ro 9:18
b 1Fa 11:31
c 2Nya 10:16, 17
d 1Fa 11:12, 13; 2Nya 11:13, 16
e 2Sa 20:24; 1Fa 4:6; 1Fa 5:13, 14
f 2Nya 10:18, 19
g 2Fa 17:21
h 1Fa 11:30, 31
i 1Fa 11:12, 13; Ho 11:12

ikusanya nyumba yote ya
Yuda na kabila la Benja-
mini, mashujaa 180,000 walio-
zoezwa,* ili wapigane na nyu-
mba ya Israeli na kuurudisha
ufalme kwa Rehoboamu mwa-
na wa Sulemani.[a] **22** Kisha
neno hili la Mungu wa kweli li-
kamjia Shemaya[b] mtu wa Mu-
ngu wa kweli: **23** “Mwambie
Rehoboamu mwana wa Sule-
mani mfalme wa Yuda na nyu-
mba yote ya Yuda na Benjami-
ni na watu wengine, **24** ‘Hivi
ndivyo Yehova anavyosema:
“Msipande kwenda kupigana
na ndugu zenu Waisraeli. Kila
mmoja wenu anapaswa kuru-
di nyumbani kwake, kwa
maana nimesababisha mambo
haya yatukie.”’”[c] Basi wakalitii
neno la Yehova na kurudi nyu-
mbani, kama Yehova alivyo-
waambia.

**25** Kisha Yeroboamu aka-
lijenga* jiji la Shekemu[d] ka-
tika eneo lenye milima la
Efraimu na kuishi humo. Ku-
toka huko, akaenda kulijenga#
jiji la Penueli.[e] **26** Yeroboa-
mu akasema moyoni mwake:
“Sasa ufalme utarudi katika
nyumba ya Daudi.[f] **27** Watu
hawa wakiendelea kupanda
kwenda kutoa dhabihu katika
nyumba ya Yehova huko Yeru-
salemu,[g] mioyo ya watu hawa
itamrudia pia bwana wao,
Mfalme Rehoboamu wa Yuda.
Naam, wataniua na kumrudia
Mfalme Rehoboamu wa Yuda.”
**28** Baada ya kushauriana,
mfalme akatengeneza ndama
wawili wa dhahabu[h] na kuwaa-
mbia watu: “Inachosha sana
kwenu kupanda kwenda Ye-
rusalemu. Ndiye huyu hapa
Mungu wenu, enyi Waisrae-
li, aliyewatoa nchini Misri.”[a]
**29** Kisha akamweka ndama
mmoja kule Betheli,[b] na mwi-
ngine akamweka kule Dani.[c]
**30** Na jambo hilo likawafanya
watende dhambi,[d] watu wa-
kaenda mpaka Dani kuabudu
ndama aliyekuwa huko.

**31** Naye akajenga nyumba
za ibada mahali pa juu na ku-
chagua makuhani kutoka
miongoni mwa watu wa kawai-
da, ambao hawakuwa Walawi.[e]
**32** Pia, Yeroboamu akaanzi-
sha sherehe katika mwezi wa
nane, siku ya 15 ya mwezi huo,
kama ile sherehe iliyokuwa
ikifanywa kule Yuda.[f] Kwenye
madhabahu aliyojenga kule
Betheli,[g] alitoa dhabihu kwa
wale ndama aliokuwa amete-
ngeneza, na huko Betheli
akaweka makuhani wahudu-
mu mahali pa juu alipokuwa
amejenga. **33** Katika siku ya
15 ya mwezi wa nane, mwezi
aliojichagulia, akaanza kutoa
dhabihu kwenye madhabahu
aliyokuwa amejenga huko Be-
theli; akaanzisha sherehe kwa
ajili ya Waisraeli, naye akapa-
nda juu ya madhabahu ili ku-
toa dhabihu na kufukiza mo-
shi wa dhabihu.

**13** Kwa neno la Yehova,
mtu fulani wa Mungu[h]
alikuja Betheli kutoka Yuda
wakati Yeroboamu alipoku-
wa amesimama karibu na ma-
dhabahu[i] ili kufukiza mo-
shi wa dhabihu. **2** Kisha kwa
neno la Yehova akapaza sauti
dhidi ya madhabahu hiyo na
kusema: “Ee madhabahu, ma-
dhabahu! Hivi ndivyo Yehova
anavyosema, ‘Tazama! Mwa-
na anayeitwa Yosia,[j] atazali-
wa katika nyumba ya Daudi!

**12:21** *Tnn., “waliochaguliwa.” **12:25** *Au “akaliimarisha.” #Au “kuliimarisha.”

**SURA YA 12**
a 2Nya 11:1-4; 2Nya 25:5
b 2Nya 12:5
c 1Fa 11:30, 31
d 1Fa 12:1
e Mwa 32:30; Amu 8:13, 17
f 1Fa 11:38
g Kum 12:5, 6
h Kut 20:4; 2Fa 10:29

**Safu ya 2**
a Kut 32:4, 8; 2Nya 11:15, 16
b Mwa 12:8, 9; Mwa 28:19
c Mwa 14:14; Kum 34:1; Amu 18:29; Amu 20:1
d 2Fa 10:31; 2Fa 17:21-23
e Hes 3:10; 1Fa 13:33; 2Nya 11:14; 2Nya 13:9
f Law 23:34
g Amo 7:13

**SURA YA 13**
h 2Fa 23:16, 17
i 1Fa 12:32; Amo 3:14
j 2Fa 21:24; 2Fa 22:1

Na juu yako atawatoa dhabi-
hu makuhani wa mahali pa
juu, wanaofukiza moshi wa
dhabihu juu yako, naye atate-
keteza mifupa ya wanadamu
juu yako.’”[a] **3** Akatoa ishara*
siku hiyo, akisema: “Hii ndiyo
ishara* ambayo Yehova ame-
tangaza: Tazama! Madhabahu
itapasuka, na majivu# yaliyo
juu yake yatamwagika.”

**4** Mara tu mfalme aliposi-
kia neno ambalo mtu wa Mu-
ngu wa kweli alikuwa ame-
sema dhidi ya madhabahu
huko Betheli, Yeroboamu aka-
nyoosha mkono wake kutoka
kwenye madhabahu na kuse-
ma: “Mkamateni!”[b] Mara moja
mkono aliokuwa amemnyoo-
shea ukakauka,* naye haku-
weza kuurudisha nyuma.[c]
**5** Kisha madhabahu ikapasu-
ka na majivu yakamwagika ku-
toka kwenye madhabahu kuli-
ngana na ile ishara* ambayo
mtu wa Mungu wa kweli alitoa
kwa neno la Yehova.

**6** Sasa mfalme akamwa-
mbia mtu wa Mungu wa kwe-
li: “Tafadhali, niombee kiba-
li kutoka kwa* Yehova Mungu
wako, na usali kwa ajili ya-
ngu ili nirudishiwe mkono wa-
ngu.”[d] Ndipo yule mtu wa
Mungu wa kweli akaomba ki-
bali kutoka kwa Yehova,
na mkono wa mfalme ukaru-
di kama ulivyokuwa mwa-
nzoni. **7** Kisha mfalme aka-
mwambia mtu wa Mungu
wa kweli: “Twende nyumba-
ni ukale chakula, nami nita-
kupa zawadi.” **8** Lakini mtu
wa Mungu wa kweli akamwa-
mbia mfalme: “Hata ukinipa
nusu ya nyumba yako, siwe-
zi kwenda pamoja nawe na
kula mkate au kunywa maji
mahali hapa. **9** Kwa maa-
na hivi ndivyo nilivyoamriwa
kwa neno la Yehova: ‘Hupaswi
kula mkate wala kunywa maji,
nawe hupaswi kurudi kwa ku-
tumia njia uliyopitia ulipoku-
ja hapa.’” **10** Basi akaondo-
ka kupitia njia nyingine, naye
hakurudi kwa kutumia njia ali-
yopitia alipokuja Betheli.

**11** Kulikuwa na nabii fula-
ni mzee aliyekaa Betheli, wa-
nawe wakaja nyumbani na ku-
msimulia mambo yote amba-
yo mtu wa Mungu wa kweli ali-
kuwa amefanya siku hiyo kule
Betheli na maneno aliyomwa-
mbia mfalme. Baada ya kumsi-
mulia baba yao mambo hayo,
**12** baba yao akawauliza: “Ali-
pitia njia gani?” Kwa hiyo wa-
nawe wakamwonyesha njia
aliyopitia mtu huyo wa Mu-
ngu wa kweli aliyetoka Yuda.
**13** Sasa akawaambia wana-
we: “Niwekeeni matandiko juu
ya punda.” Basi wakamwekea
matandiko juu ya punda, naye
akapanda juu yake.

**14** Akamfuata mtu wa Mu-
ngu wa kweli na kumkuta
ameketi chini ya mti mkubwa.
Kisha akamuuliza: “Je, wewe
ndiye yule mtu wa Mungu wa
kweli aliyetoka Yuda?”[a] Aka-
jibu: “Ni mimi.” **15** Akamwa-
mbia: “Twende nyumbani
ukale mkate.” **16** Lakini aka-
sema: “Siwezi kurudi pamoja
nawe wala kukubali mwaliko
wako, nami siwezi kula mka-
te wala kunywa maji pamoja
nawe mahali hapa. **17** Kwa
maana niliambiwa kwa neno
la Yehova, ‘Hupaswi kula mka-
te wala kunywa maji huko.
Hupaswi kurudi kupitia njia

---

**13:3, 5** * Au “alama.” **13:3** # Au “majivu yenye mafuta,” yaani, majivu yaliyojaa mafuta ya dhabihu. **13:4** * Au “ukapooza.” **13:6** * Au “utulize uso wa.”

**SURA YA 13**

*a* 2Fa 23:15, 16; 2Nya 34:33

*b* 2Nya 16:10; Yer 20:2

*c* 2Fa 6:18

*d* Kut 10:16, 17; Hes 21:7; Yer 37:3; Mdo 8:24

**Safu ya 2**

*a* 1Fa 13:1

uliyotumia kuja.’” **18** Ndipo
akamwambia: “Mimi pia ni na-
bii kama wewe, na malaika ali-
niambia hivi kwa neno la Ye-
hova: ‘Mwambie arudi pamoja
nawe nyumbani kwako ili ale
mkate na kunywa maji.’” (Ali-
mdanganya.) **19** Basi akaru-
di pamoja naye ili ale mka-
te na kunywa maji nyumbani
kwake.

**20** Walipokuwa wameketi
mezani, neno la Yehova lika-
mjia nabii aliyekuwa amemru-
disha, **21** naye akamwambia
kwa sauti yule mtu wa Mungu
wa kweli aliyetoka Yuda: “Ye-
hova anasema hivi: ‘Kwa sa-
babu uliasi agizo la Yehova,
nawe hukushika amri ambayo
Yehova Mungu wako alikupa,
**22** lakini ulirudi kula mkate
na kunywa maji mahali amba-
po uliambiwa, “Usile mkate
wala kunywa maji,” maiti yako
haitazikwa katika makaburi
ya mababu zako.’”[a]

**23** Baada ya mtu wa Mungu
wa kweli kula mkate na ku-
nywa maji, nabii mzee aka-
weka matandiko juu ya pu-
nda kwa ajili ya nabii aliye-
kuwa amemrudisha. **24** Ki-
sha akaenda zake, lakini
simba akakutana naye baraba-
rani na kumuua.[b] Maiti yake
ikatupwa barabarani, na pu-
nda akasimama kando yake;
simba pia alikuwa amesimama
kando ya maiti hiyo. **25** Watu
waliokuwa wakipita hapo wa-
liona maiti hiyo ikiwa imetu-
pwa barabarani na simba aki-
wa amesimama kando yake.
Wakaenda na kusimulia haba-
ri hizo katika jiji ambamo yule
nabii mzee alikuwa akiishi.

**26** Nabii huyo aliyekuwa
amemrudisha njiani aliposikia
habari hizo, mara moja aka-
sema: “Ni yule mtu wa Mu-
ngu wa kweli aliyeasi agi-
zo la Yehova;[a] kwa hiyo Ye-
hova alimkabidhi kwa simba,
amrarue na kumuua, kulinga-
na na neno la Yehova alilo-
kuwa amemwambia.”[b] **27** Ki-
sha akawaambia hivi wa-
nawe: “Niwekeeni matandiko
juu ya punda.” Basi wakaweka
matandiko juu yake. **28** Ha-
lafu akaenda zake na kuiku-
ta ile maiti imetupwa baraba-
rani, punda na simba wakiwa
wamesimama kando ya mai-
ti hiyo. Simba hakuwa ameila
maiti, wala hakuwa amemra-
rua punda. **29** Nabii huyo
mzee akaibeba maiti ya mtu
wa Mungu wa kweli na kui-
weka juu ya punda, akairudi-
sha katika jiji lake mwenye-
we ili kumwombolezea na ku-
mzika. **30** Basi akailaza mai-
ti hiyo katika kaburi lake
mwenyewe, nao wakaende-
lea kumlilia kwa sauti wakise-
ma: “Ole wako, ndugu yangu!”
**31** Baada ya kumzika, aka-
waambia wanawe: “Nitakapo-
kufa, nizikeni mahali amba-
po mtu wa Mungu wa kweli
amezikwa. Ilazeni mifupa ya-
ngu kando ya mifupa yake.[c]
**32** Neno la Yehova alilokuwa
ametangaza dhidi ya madha-
bahu iliyoko Betheli na dhidi
ya nyumba zote za ibada zili-
zo mahali pa juu[d] katika majiji
ya Samaria hakika litatimia.”[e]

**33** Hata baada ya mambo
hayo kutendeka, Yeroboamu
hakuacha njia yake mbaya, la-
kini aliendelea kuchagua ma-
kuhani kutoka miongoni mwa
watu wa kawaida ili wahudu-
mu mahali pa juu.[f] Alimwe-
ka kuwa kuhani* mtu yeyote

SURA YA 13
*a* 1Fa 13:30; 2Fa 23:17, 18
*b* 2Sa 6:7; 1Fa 20:35, 36; 2Fa 17:25

Safu ya 2
*a* 1Fa 13:9
*b* 1Fa 13:21, 22
*c* 2Fa 23:17, 18
*d* Law 26:30; 1Fa 12:29, 31
*e* 2Fa 23:15, 19
*f* 1Fa 12:25, 31

**13:33** * Tnn., “Aliujaza mkono wa.”

aliyetaka kuwa kuhani, aki-
sema: “Na awe mmoja wa ma-
kuhani wa mahali pa juu.”[a]
34 Dhambi hiyo ya nyumba ya
Yeroboamu[b] ilisababisha wa-
haribiwe na kuangamizwa ku-
toka duniani.[c]

**14** Wakati huo Abiya mwa-
na wa Yeroboamu aka-
wa mgonjwa. **2** Kwa hiyo Ye-
roboamu akamwambia mke
wake: “Tafadhali, inuka, ba-
dili sura yako ili watu wasita-
mbue kwamba wewe ni mke
wa Yeroboamu, halafu uende
Shilo. Tazama! Nabii Ahiya
yuko huko. Yeye ndiye aliye-
sema kwamba mimi nitaku-
wa mfalme wa watu hawa.[d]
**3** Chukua mikate kumi, keki
zilizonyunyiziwa kitu, na chu-
pa ya asali, uende kwake. Ki-
sha atakwambia kitakacho-
mpata mvulana huyu.”

**4** Mke wa Yeroboamu aka-
fanya mambo aliyoambiwa
na Yeroboamu. Akainuka na
kwenda Shilo,[e] akafika kati-
ka nyumba ya Ahiya. Ahiya
alikodoa macho yake mbele,
lakini hakuweza kuona kwa
sababu ya umri wake.

**5** Hata hivyo, Yehova ali-
kuwa amemwambia Ahiya:
“Tazama, mke wa Yeroboa-
mu anakuja kutafuta habari
kuhusu mwanawe, kwa saba-
bu ni mgonjwa. Nitakwambia
mambo utakayomwambia.*
Atakapofika ataficha sura
yake ili asijulikane.”

**6** Mara tu Ahiya aliposikia
sauti ya miguu ya mwanamke
huyo alipokuwa akija mla-
ngoni, akasema: “Ingia nda-
ni, mke wa Yeroboamu. Kwa
nini unaficha sura yako usi-
julikane? Nimeagizwa nikupe
ujumbe mkali. **7** Nenda, uka-
mwambie Yeroboamu, ‘Hivi
ndivyo anavyosema Yehova
Mungu wa Israeli: “Nilikuinua
kutoka miongoni mwa watu
wako na kukufanya kuwa kio-
ngozi wa watu wangu Waisrae-
li.[a] **8** Kisha nikaurarua ufal-
me kutoka katika nyumba ya
Daudi na kukupa wewe.[b] La-
kini hujawa kama mtumishi
wangu Daudi, ambaye alishi-
ka amri zangu na kunifuata
kwa moyo wake wote, akite-
nda tu yaliyokuwa sawa ma-
choni pangu.[c] **9** Lakini ume-
tenda mambo mabaya zaidi
kuliko wote waliokutangulia,
nawe ulijitengenezea mungu
mwingine na sanamu za chu-
ma* ili kunikasirisha,[d] mimi
ndiye uliyenigeuzia mgongo.[e]
**10** Kwa sababu hiyo ninaile-
tea msiba nyumba ya Yero-
boamu, nami nitamwangami-
za kila mwanamume* wa Yero-
boamu, kutia ndani wasio na
uwezo na walio dhaifu katika
Israeli, nami nitaifagia kabi-
sa nyumba ya Yeroboamu,[f]
kama mtu anavyoondoa ka-
bisa mavi mpaka yote yana-
pokwisha! **11** Mtu yeyote wa
Yeroboamu atakayefia jijini,
ataliwa na mbwa; na yeyote
atakayefia shambani, ataliwa
na ndege wa angani, kwa sa-
babu Yehova amesema hayo.”’

**12** “Sasa inuka; nenda nyu-
mbani kwako. Utakapotia
mguu wako jijini, mtoto huyo
atakufa. **13** Waisraeli wote
watamwombolezea na kumzi-
ka, kwa maana ni yeye peke
yake katika familia ya Yero-
boamu atakayezikwa kaburini,

**SURA YA 13**
a 2Nya 11:14, 15
b 1Fa 16:30, 31; 2Fa 3:1, 3; 2Fa 10:31; 2Fa 13:1, 2
c 1Fa 14:10; 1Fa 15:25-29; 2Fa 17:22, 23

**SURA YA 14**
d 1Fa 11:30, 31
e Yos 18:1; 1Sa 4:3

**Safu ya 2**
a 1Fa 11:30, 31; 1Fa 12:20
b 1Fa 12:16
c 1Fa 15:5; Mdo 13:22
d Kum 27:15; 2Nya 11:15
e Ne 9:26; Zb 50:17
f 1Fa 15:25-29

**14:5** *Au “Utamwambia hivi na hivi.”

**14:9** *Au “sanamu za kuyeyushwa.”
**14:10** *Tnn., “mtu yeyote anayekojoa ukutani.” Huu ni msemo wa Kiebrania wa kuwadharau wanaume.

kwa sababu ni yeye tu katika
nyumba ya Yeroboamu amba-
ye Yehova Mungu wa Israeli
amepata jambo fulani jema
ndani yake. **14** Yehova atajii-
nulia mfalme wa Israeli ataka-
yeiangamiza nyumba ya Yero-
boamu[a] kuanzia siku hiyo na
kuendelea, naam, hata sasa.
**15** Yehova atawapiga Waisrae-
li kama tete linaloyumba-
yumba ndani ya maji, naye ata-
wang'oa Waisraeli kutoka kati-
ka nchi hii nzuri aliyowapa
mababu zao[b] na kuwatawanya
ng'ambo ya Mto Efrati,[c] kwa
sababu walimkasirisha Yeho-
va kwa kutengeneza miti mita-
katifu.*[d] **16** Naye atawaacha
Waisraeli kwa sababu ya dha-
mbi ambazo Yeroboamu alite-
nda na kusababisha Waisraeli
kuzitenda."[e]

**17** Basi mke wa Yeroboamu
akainuka na kwenda zake,
akafika Tirsa. Alipokaribia ki-
zingiti cha mlango, mvulana
huyo akafa. **18** Kwa hiyo wa-
kamzika, na Waisraeli wote
wakamwombolezea, kama Ye-
hova alivyokuwa amesema
kupitia nabii Ahiya, mtumi-
shi wake.

**19** Na mambo mengine kati-
ka historia ya Yeroboamu, ji-
nsi alivyopigana vita[f] na jinsi
alivyotawala, yameandikwa
katika kitabu cha historia ya
nyakati za wafalme wa Israeli.
**20** Yeroboamu alitawala kwa
miaka 22, kisha akafa na kuzi-
kwa pamoja na mababu zake;[g]
na Nadabu mwanawe akawa
mfalme baada yake.[h]

**21** Wakati huo, Rehoboamu
mwana wa Sulemani alikuwa
mfalme wa Yuda. Rehoboamu
alikuwa na umri wa miaka 41
alipoanza kutawala, naye ali-
tawala kwa miaka 17 huko Ye-
rusalemu, jiji ambalo Yehova
alichagua[a] miongoni mwa ma-
kabila yote ya Israeli ili ku-
weka jina lake humo.[b] Mama
ya Rehoboamu aliitwa Naa-
ma, naye alikuwa Mwamoni.[c]
**22** Na watu wa Yuda waliku-
wa wakitenda maovu macho-
ni pa Yehova,[d] na kwa dha-
mbi zao walimkasirisha kuli-
ko walivyofanya mababu zao.[e]
**23** Pia waliendelea kujijengea
mahali pa juu, nguzo takati-
fu, na miti mitakatifu*[f] juu ya
kila kilima kirefu[g] na chini ya
kila mti wenye majani mengi.[h]
**24** Kulikuwa pia na wanaume
makahaba wa hekaluni katika
nchi.[i] Watu walitenda mambo
yote yenye kuchukiza yaliyo-
fanywa na mataifa ambayo
Yehova alikuwa ameyafukuza
kutoka mbele ya Waisraeli.

**25** Katika mwaka wa tano
wa Mfalme Rehoboamu, Mfal-
me Shishaki[j] wa Misri alisha-
mbulia Yerusalemu.[k] **26** Aka-
chukua hazina za nyumba
ya Yehova na hazina za nyu-
mba ya mfalme.*[l] Alichu-
kua kila kitu, kutia ndani ngao
zote za dhahabu ambazo Sule-
mani alikuwa ametengeneza.[m]
**27** Basi Mfalme Rehoboamu
akatengeneza ngao za shaba
zichukue mahali pa ngao hizo,
akaziweka chini ya ulinzi wa
mkuu wa walinzi,* aliyelinda
mlango wa nyumba ya mfalme.
**28** Wakati wowote ambapo
mfalme alikuja katika nyumba
ya Yehova, walinzi walizichu-
kua, kisha walizirudisha kati-
ka chumba cha walinzi.

**29** Na mambo mengine ka-
tika historia ya Rehoboamu,

---

**14:15, 23** *Angalia Kamusi, uku. 2012.

**14:26** *Au "jumba la mfalme." **14:27** *Tnn., "wakimbiaji."

---

**SURA YA 14**
*a* 1Fa 15:25-29
*b* Kum 8:7-9; Kum 29:28; Yos 23:15; 2Fa 17:6
*c* Kum 28:64; 2Fa 15:29; 2Fa 18:11
*d* Kum 12:3
*e* 1Fa 12:28-30; 1Fa 13:33, 34
*f* 2Nya 12:15; 2Nya 13:3
*g* 2Nya 13:20
*h* 1Fa 15:25

**Safu ya 2**
*a* Zb 78:68; Zb 132:13
*b* Kut 20:24; Kum 12:5, 6; 1Fa 8:16, 17
*c* 1Fa 11:1; 2Nya 12:13
*d* 1Fa 11:7; 2Nya 12:1
*e* Isa 65:2
*f* Law 26:1
*g* Isa 65:7
*h* Kum 12:2, 3; Isa 57:5; Yer 2:20; Ho 4:13
*i* Kum 23:17, 18; 1Fa 15:11, 12; 1Fa 22:46; 2Fa 23:7; Ho 4:14
*j* 1Fa 11:40
*k* 2Nya 12:2-4
*l* 1Fa 7:51; 1Fa 15:18; 2Fa 18:14, 15; 2Fa 24:12, 13
*m* 1Fa 10:16, 17; 2Nya 12:9-11

mambo yote aliyofanya, je, ha-
yajaandikwa katika kitabu cha
historia ya nyakati za wafalme
wa Yuda?[a] **30** Kulikuwa na
vita daima kati ya Rehoboa-
mu na Yeroboamu.[b] **31** Ki-
sha Rehoboamu akafa na ku-
zikwa pamoja na mababu zake
katika Jiji la Daudi.[c] Mama
yake aliitwa Naama, naye ali-
kuwa Mwamoni.[d] Na Abi-
yamu* mwana wake[e] akawa
mfalme baada yake.

**15** Katika mwaka wa 18 wa
utawala wa Mfalme Ye-
roboamu[f] mwana wa Nebati,
Abiyamu akawa mfalme wa
Yuda.[g] **2** Alitawala kwa mia-
ka mitatu huko Yerusale-
mu. Mama yake aliitwa Maa-
ka,[h] mjukuu wa Abishalomu.
**3** Aliendelea kutembea kati-
ka dhambi zote ambazo baba
yake alitenda kabla yake,
na moyo wake haukuwa ka-
mili kwa* Yehova Mungu wake
kama moyo wa Daudi babu
yake. **4** Hata hivyo, kwa sa-
babu ya Daudi,[i] Yehova Mungu
wake alimpa taa huko Yeru-
salemu[j] kwa kumwinua mwa-
na wake atawale baada yake
na kufanya jiji la Yerusalemu
lidumu. **5** Kwa maana Daudi
alitenda yaliyokuwa sawa ma-
choni pa Yehova, naye haku-
geuka na kuacha jambo lolo-
te ambalo Yeye alikuwa ame-
mwamuru sikuzote za maisha
yake, isipokuwa kuhusiana na
kisa cha Uria, Mhiti.[k] **6** Na
kulikuwa na vita kati ya Reho-
boamu na Yeroboamu sikuzo-
te za maisha yake.[l]

**7** Na mambo mengine kati-
ka historia ya Abiyamu,
mambo yote aliyofanya, je, ha-
yajaandikwa katika kitabu cha
historia ya nyakati za wafal-
me wa Yuda?[a] Kulikuwa pia
na vita kati ya Abiyamu na
Yeroboamu.[b] **8** Kisha Abiya-
mu akafa na kuzikwa pamo-
ja na mababu zake katika Jiji
la Daudi; na Asa mwanawe[c]
akawa mfalme baada yake.[d]

**9** Katika mwaka wa 20 wa
Mfalme Yeroboamu wa Israe-
li, Asa alianza kutawala Yuda.
**10** Alitawala Yerusalemu kwa
miaka 41. Nyanya yake alii-
twa Maaka,[e] mjukuu wa Abi-
shalomu. **11** Asa alitenda ya-
liyokuwa sawa machoni pa Ye-
hova,[f] kama Daudi babu yake.
**12** Aliwafukuza wanaume ma-
kahaba wa hekaluni kutoka
nchini[g] na kuondoa sanamu
zote zenye kuchukiza* amba-
zo mababu zake walikuwa wa-
metengeneza.[h] **13** Hata ali-
mwondoa Maaka[i] nyanya yake
kutoka katika cheo chake cha
mama malkia, kwa sababu ali-
kuwa ametengeneza sanamu
chafu sana* kwa ajili ya ibada
ya mti mtakatifu.# Asa akai-
katakata sanamu hiyo chafu
sana[j] na kuiteketeza katika
Bonde la Kidroni.[k] **14** Lakini
mahali pa juu hapakuondole-
wa.[l] Hata hivyo, moyo wa Asa
ulikuwa kamili kwa* Yehova
maisha yake yote.# **15** Naye
alileta katika nyumba ya Yeho-
va vitu ambavyo yeye na baba
yake walikuwa wamevifanya
kuwa vitakatifu—fedha, dha-
habu, na vyombo mbalimbali.[m]

**16** Kulikuwa na vita daima
kati ya Asa na Baasha[n] mfalme

SURA YA 14
a 1Nya 27:24; 2Nya 12:15
b 1Fa 15:6
c 1Fa 11:43
d 1Fa 11:1; 2Nya 12:13
e 1Nya 3:10; Mt 1:7

SURA YA 15
f 1Fa 12:20
g 2Nya 13:1, 2
h 2Nya 11:20-22
i 2Sa 7:8, 12; Zb 89:33-37; Isa 37:35; Yer 33:20, 21
j 1Fa 11:36; 2Nya 21:7; Zb 132:13, 17
k 2Sa 11:4, 15; Zb 51:Uta
l 1Fa 14:30; 2Nya 12:15

Safu ya 2
a 2Nya 13:22
b 2Nya 13:3
c 1Nya 3:10; Mt 1:7
d 2Nya 14:1
e 2Nya 11:21, 22
f 2Nya 14:2-5; 2Nya 14:11; 2Nya 15:17
g Kum 23:17, 18; 1Fa 14:24; 1Fa 22:45, 46
h 1Fa 11:7; 1Fa 14:22, 23
i 2Nya 11:18, 20
j Kum 7:5; 2Fa 18:1, 4; 2Nya 34:1, 4
k 2Sa 15:23; 2Nya 15:16-18; Yoh 18:1
l Hes 33:52; Kum 12:2; 1Fa 22:41, 43
m 1Nya 26:26, 27
n 1Fa 16:3, 12

**14:31** *Anaitwa pia Abiya. **15:3** *Au "haukumtumikia kikamili."

**15:12** *Huenda neno la Kiebrania linahusiana na neno "mavi," nalo hutumiwa kuonyesha dharau. **15:13** *Yaani, kingono. #Angalia Kamusi, uku. 2012. **15:14** *Au "ulimtumikia kikamili." #Tnn., "siku zake zote."

wa Israeli. **17** Basi Mfalme Baasha wa Israeli alikuja kushambulia Yuda, akaanza kujenga* Rama[a] ili kumzuia mtu yeyote asitoke wala kuingia kwa# Mfalme Asa wa Yuda.[b] **18** Ndipo Asa akachukua fedha yote na dhahabu iliyokuwa imebaki katika hazina za nyumba ya Yehova na hazina za nyumba ya* mfalme na kuwapa watumishi wake. Kisha Mfalme Asa akawatuma kwa Ben-hadadi mwana wa Tabrimoni mwana wa Hezioni, mfalme wa Siria,[c] aliyekuwa akiishi Damasko, akamwambia: **19** "Kuna mkataba* kati yangu na wewe na kati ya baba yangu na baba yako. Ninakutumia zawadi ya fedha na dhahabu. Njoo, vunja mkataba wako# na Mfalme Baasha wa Israeli, ili aondoke kwangu." **20** Ben-hadadi akamsikiliza Mfalme Asa, akawatuma wakuu wa majeshi yake kushambulia majiji ya Israeli, wakashinda Iyoni,[d] Dani,[e] Abel-beth-maaka, eneo lote la Kinerethi, na nchi yote ya Naftali. **21** Baasha aliposikia habari hizo, mara moja akaacha kujenga* Rama, akaendelea kuishi Tirsa.[f] **22** Kisha Mfalme Asa akawaita watu wote wa Yuda—hakuna aliyeachwa—nao wakabeba mawe na mbao zilizokuwa zikitumiwa na Baasha kujenga Rama, Mfalme Asa akazitumia kujenga* Geba[g] kule Benjamini, na pia Mispa.[h]

**23** Na mambo mengine katika historia ya Asa, ukuu wake wote na mambo yote aliyofanya na majiji aliyojenga,* je, hayajaandikwa katika kitabu cha historia ya nyakati za wafalme wa Yuda? Lakini alipozeeka alishikwa na ugonjwa miguuni.[a] **24** Kisha Asa akafa na kuzikwa pamoja na mababu zake katika Jiji la Daudi babu yake; na Yehoshafati[b] mwanawe akawa mfalme baada yake.

**25** Nadabu[c] mwana wa Yeroboamu akawa mfalme wa Israeli katika mwaka wa pili wa Mfalme Asa wa Yuda, naye alitawala Israeli kwa miaka miwili. **26** Aliendelea kutenda maovu machoni pa Yehova na kufuata njia ya baba yake[d] na dhambi yake aliyosababisha Waisraeli kutenda.[e] **27** Baasha mwana wa Ahiya wa nyumba ya Isakari akapanga njama dhidi yake, na Baasha akamuua kule Gibethoni,[f] jiji la Wafilisti, wakati Nadabu na Waisraeli wote walipokuwa wakilizingira Gibethoni. **28** Kwa hiyo Baasha akamuua katika mwaka wa tatu wa Mfalme Asa wa Yuda, akawa mfalme baada yake. **29** Mara tu alipokuwa mfalme, aliiangamiza nyumba yote ya Yeroboamu. Hakumwacha mtu yeyote wa Yeroboamu akipumua; aliagiza waangamizwe kama Yehova alivyokuwa amesema kupitia Ahiya, mtumishi wake kutoka Shilo.[g] **30** Alifanya hivyo kwa sababu ya dhambi ambazo Yeroboamu alikuwa ametenda na kusababisha Waisraeli wazitende na kwa sababu alikuwa amemkasirisha sana Yehova Mungu wa

**15:17, 21, 22** *Au "kuimarisha; kujenga upya." **15:17** #Au "asiondoke wala kuingia katika eneo la." **15:18** *Au "jumba la." **15:19** *Au "agano." #Au "agano lako."

**15:23** *Au "aliyoimarisha; aliyojenga upya."

**SURA YA 15**
a Yos 18:21, 25
b 2Nya 16:1-6
c 2Nya 16:7
d 2Fa 15:29
e Amu 18:29; 1Fa 12:28, 29
f 1Fa 14:17; Wim 6:4
g Yos 21:8, 17
h Yos 18:21, 26; Amu 20:1; 1Sa 7:5; Yer 40:6

**Safu ya 2**
a 2Nya 16:11-14
b 1Fa 22:42; 2Nya 17:3, 4; 2Nya 18:1; 2Nya 19:4; Mt 1:8
c 1Fa 14:20
d 1Fa 14:7, 9
e 1Fa 12:28-30; 1Fa 13:33
f Yos 19:44, 48; Yos 21:20, 23; 1Fa 16:15
g 1Fa 14:9, 10

Israeli. **31** Na mambo mengi-
ne katika historia ya Nadabu,
mambo yote aliyofanya, je, ha-
yajaandikwa katika kitabu cha
historia ya nyakati za wafal-
me wa Israeli? **32** Na kuliku-
wa na vita daima kati ya Asa
na Mfalme Baasha wa Israeli.[a]

**33** Katika mwaka wa tatu
wa Mfalme Asa wa Yuda, Baa-
sha mwana wa Ahiya aka-
wa mfalme wa Waisraeli wote
kule Tirsa, alitawala kwa mia-
ka 24.[b] **34** Lakini aliendelea
kutenda maovu machoni pa
Yehova,[c] akafuata njia ya Ye-
roboamu na dhambi yake
ambayo alisababisha Waisrae-
li kutenda.[d]

**16** Kisha neno hili la Yeho-
va dhidi ya Baasha lika-
mjia Yehu[e] mwana wa Hanani:[f]
**2** “Nilikuinua kutoka mavu-
mbini na kukufanya kuwa kio-
ngozi wa watu wangu Waisrae-
li,[g] lakini uliendelea kutembea
katika njia ya Yeroboamu na
kusababisha watu wangu Wa-
israeli watende dhambi hivi
kwamba walinikasirisha kwa
dhambi zao.[h] **3** Kwa hiyo ni-
namfagilia mbali Baasha na
nyumba yake, nami nitaifanya
nyumba yake kuwa kama nyu-
mba ya Yeroboamu[i] mwana wa
Nebati. **4** Mtu yeyote wa
nyumba ya Baasha anayefia ji-
jini ataliwa na mbwa; na mtu
yeyote wa nyumba yake ana-
yefia shambani ataliwa na
ndege wa angani.”

**5** Na mambo mengine kati-
ka historia ya Baasha, mambo
aliyofanya na ukuu wake,
je, hayajaandikwa katika kita-
bu cha historia ya nyakati za
wafalme wa Israeli? **6** Kisha
Baasha akafa na kuzikwa pa-
moja na mababu zake kule Tir-
sa;[j] na Ela mwana wake akawa
mfalme baada yake. **7** Tena,
neno la Yehova dhidi ya Baa-
sha na nyumba yake lilikuja
kupitia nabii Yehu mwana wa
Hanani, kwa sababu ya uovu
wote aliotenda machoni pa
Yehova na kumkasirisha kwa
kazi za mikono yake, akawa
kama nyumba ya Yeroboamu,
na pia kwa sababu alimuua
Nadabu.*[a]

**8** Katika mwaka wa 26 wa
Mfalme Asa wa Yuda, Ela
mwana wa Baasha akawa
mfalme wa Israeli kule Tirsa,
naye alitawala kwa miaka mi-
wili. **9** Zimri mtumishi wake,
mkuu wa nusu ya kikosi chake
cha magari ya vita, alipanga
njama dhidi yake alipokuwa
Tirsa akinywa na kulewa nyu-
mbani kwa Arsa, msimami-
zi wa nyumba yake kule Tir-
sa. **10** Zimri akaingia, aka-
mpiga[b] na kumuua katika
mwaka wa 27 wa Mfalme Asa
wa Yuda, naye akawa mfal-
me baada yake. **11** Alipoku-
wa mfalme, mara tu alipoketi
kwenye kiti chake cha ufalme,
aliiangamiza nyumba yote ya
Baasha. Hakumwacha mwa-
namume yeyote,* iwe ni mtu
wake wa ukoo# au ni rafiki
yake. **12** Basi Zimri akaia-
ngamiza nyumba yote ya Baa-
sha, kama Yehova alivyokuwa
amesema dhidi ya Baasha ku-
pitia nabii Yehu.[c] **13** Alifa-
nya hivyo kwa sababu ya dha-
mbi zote ambazo Baasha na
mwanawe Ela walikuwa wa-
metenda na dhambi ambazo
walisababisha Waisraeli ku-
tenda na kumkasirisha Yeho-

SURA YA 15
a 2Nya 12:15
b 1Fa 16:8
c 1Fa 16:7
d 1Fa 12:28-30, 1Fa 13:33

SURA YA 16
e 2Nya 19:2, 2Nya 20:34
f 2Nya 16:7
g 1Sa 2:8
h 1Fa 13:33
i 1Fa 14:10, 11, 1Fa 15:29
j 1Fa 15:21, 33

Safu ya 2
a 1Fa 15:25-29
b 2Fa 9:31
c 1Fa 16:1-3

**16:7** *Yaani, mwana wa Yeroboamu.
**16:11** *Tnn., “mtu yeyote anayekojoa ukutani.” Huu ni msemo wa Kiebrania wa kuwadharau wanaume. #Au “watu wanaolipiza kisasi chake cha damu.”

va Mungu wa Israeli kwa sa-
namu zao za ubatili.[a] **14** Na
mambo mengine katika histo-
ria ya Ela, mambo yote aliyo-
fanya, je, hayajaandikwa kati-
ka kitabu cha historia ya nya-
kati za wafalme wa Israeli?

**15** Katika mwaka wa 27 wa
Mfalme Asa wa Yuda, Zimri
akawa mfalme kwa siku saba
kule Tirsa wanajeshi walipo-
kuwa wamepiga kambi dhidi
ya Gibethoni,[b] jiji la Wafilisti.
**16** Baada ya muda wanajeshi
waliokuwa wamepiga kambi
wakasikia hivi: “Zimri amepa-
nga njama na pia amemuua
mfalme.” Basi siku hiyo huko
kambini Waisraeli wote wa-
kamweka Omri,[c] mkuu wa je-
shi, kuwa mfalme wa Israeli.
**17** Omri na Waisraeli wote
wakapanda kutoka Gibetho-
ni na kulizingira Tirsa.
**18** Zimri alipoona kwamba
jiji limetekwa, akaingia ka-
tika mnara wenye ngome wa
nyumba ya mfalme* na kuite-
keteza kwa moto akiwa nda-
ni yake, naye akafa.[d] **19** Ali-
fanya hivyo kwa sababu ya
dhambi zake mwenyewe alizo-
fanya alipotenda maovu ma-
choni pa Yehova kwa kute-
mbea katika njia ya Yeroboa-
mu na kwa sababu ya dhambi
aliyosababisha Waisraeli wa-
fanye.[e] **20** Na mambo mengi-
ne katika historia ya Zimri pa-
moja na njama yake, je, haya-
jaandikwa katika kitabu cha
historia ya nyakati za wafalme
wa Israeli?

**21** Wakati huo ndipo watu
wa Israeli walipogawanyika
makundi mawili. Kundi moja
lilimfuata Tibni mwana wa Gi-
nathi likitaka kumfanya kuwa
mfalme, na kundi lingine
likamfuata Omri. **22** Laki-
ni watu waliokuwa wakimfua-
ta Omri waliwashinda watu
waliokuwa wakimfuata Tibni
mwana wa Ginathi. Basi Tibni
akafa, na Omri akawa mfalme.

**23** Katika mwaka wa 31 wa
Mfalme Asa wa Yuda, Omri
akawa mfalme wa Israeli, naye
akatawala kwa miaka 12. Ali-
tawala Tirsa kwa miaka sita.
**24** Alinunua mlima wa Sama-
ria kutoka kwa Shemeri kwa
talanta mbili za fedha,*
akajenga jiji juu ya mlima huo.
Jiji alilojenga aliliita Sama-
ria,#[a] jina la Shemeri mmili-
ki△ wa mlima huo. **25** Omri
akaendelea kutenda maovu
machoni pa Yehova, akatenda
maovu kuliko wote waliomta-
ngulia.[b] **26** Alitembea ka-
tika njia zote za Yeroboamu
mwana wa Nebati na katika
dhambi aliyokuwa amesaba-
bisha Waisraeli wafanye na
kumkasirisha Yehova Mungu
wa Israeli kwa sanamu zao za
ubatili.[c] **27** Na mambo me-
ngine katika historia ya Omri,
mambo aliyofanya na mambo
makuu aliyotekeleza, je, haya-
jaandikwa katika kitabu cha
historia ya nyakati za wafalme
wa Israeli? **28** Kisha Omri
akafa na kuzikwa pamoja na
mababu zake huko Samaria;
na Ahabu[d] mwana wake aka-
wa mfalme baada yake.

**29** Ahabu mwana wa Omri
akawa mfalme wa Israeli ka-
tika mwaka wa 38 wa Mfal-
me Asa wa Yuda, na Aha-
bu mwana wa Omri akatawa-
la Israeli kwa miaka 22 huko

---

**16:18** * Au “jumba la mfalme.”

**16:24** * Talanta moja ilikuwa na uzito wa kilogramu 34.2. Angalia Nyongeza B14. # Maana yake “Mali ya Ukoo wa Shemeri.” △ Tnn., “bwana.”

---

**SURA YA 16**

*a* Kum 32:21, 1Sa 12:21, 2Fa 17:15, Isa 41:29

*b* Yos 19:44, 48, Yos 21:20, 23, 1Fa 15:27

*c* 2Fa 8:26, Mik 6:16

*d* Amu 9:53, 54, 1Sa 31:4, 2Sa 17:23

*e* 1Fa 12:28-30, 1Fa 14:7, 9

**Safu ya 2**

*a* 1Fa 20:1, 2Fa 17:24, Amo 6:1, Mdo 8:5

*b* Mik 6:16

*c* 1Fa 12:28-30, 1Fa 13:33

*d* 1Fa 16:33, 1Fa 21:4, 1Fa 21:20-22, 2Fa 10:1

Samaria.[a] **30** Ahabu mwana
wa Omri alikuwa mwovu sana
machoni pa Yehova kuliko
wote waliomtangulia.[b] **31** Na
kana kwamba lilikuwa jambo
dogo kwake kutembea katika
dhambi za Yeroboamu[c] mwa-
na wa Nebati, hata alimwoa
Yezebeli[d] binti ya Ethbaali,
mfalme wa Wasidoni,[e] akaa-
nza kumwabudu Baali[f] na ku-
mwinamia. **32** Isitoshe, alisi-
mamisha madhabahu kwa aji-
li ya Baali katika nyumba ya
Baali[g] aliyoijenga* kule Sama-
ria. **33** Ahabu pia alitenge-
neza mti mtakatifu.*[h] Ahabu
alifanya mambo mengi zaidi
yaliyomkasirisha Yehova Mu-
ngu wa Israeli kuliko wafal-
me wote wa Israeli waliomta-
ngulia.

**34** Katika siku zake, Hieli
kutoka Betheli alijenga
upya Yeriko. Alipojenga msi-
ngi wake, Abiramu mzaliwa
wake wa kwanza alikufa, na
alipoweka malango yake, Se-
gubu mwana wake wa mwisho
akafa, kama Yehova alivyoku-
wa amesema kupitia Yoshua
mwana wa Nuni.[i]

**17** Sasa Eliya*[j] Mtishbi,
mkaaji wa Gileadi,[k] ali-
mwambia hivi Ahabu: "Kwa
hakika kama anavyoishi Ye-
hova Mungu wa Israeli nina-
yemtumikia,# katika miaka hii
hakutakuwa na umande wala
mvua isipokuwa kwa neno la-
ngu!"[l]

**2** Neno hili la Yehova lika-
mjia: **3** "Ondoka hapa, ugeu-
ke kwenda upande wa masha-
riki, ujifiche katika Bonde*
la Kerithi, upande wa ma-
shariki wa Yordani. **4** Utaku-
nywa maji kutoka katika kiji-
to, nami nitawaamuru kungu-
ru wakuletee chakula huko."[a]
**5** Akaenda mara moja na ku-
tenda kulingana na neno
la Yehova; alienda kukaa ka-
tika Bonde* la Kerithi, upa-
nde wa mashariki wa Yordani.
**6** Na kunguru walikuwa waki-
mletea mkate na nyama asu-
buhi na mkate na nyama jio-
ni, naye alikunywa maji kuto-
ka katika kile kijito.[b] **7** Laki-
ni baada ya siku kadhaa, kijito
hicho kikakauka[c] kwa sababu
mvua haikunyesha nchini.

**8** Basi neno hili la Yehova
likamjia: **9** "Ondoka, nenda
Sarefathi ya Sidoni, nawe
ukae huko. Tazama! Nitamwa-
muru mjane fulani huko aku-
pe chakula."[d] **10** Basi akai-
nuka na kwenda Sarefathi.
Alipofika kwenye lango la jiji,
kulikuwa na mwanamke fula-
ni mjane aliyekuwa akiokota
kuni. Basi akamwita mwana-
mke huyo na kumwambia:
"Tafadhali, niletee maji kido-
go kwenye kikombe ninywe."[e]
**11** Alipokuwa akienda kuya-
leta, Eliya akamwita na ku-
mwambia: "Tafadhali, niletee
kipande cha mkate." **12** Ndi-
po mwanamke huyo akase-
ma: "Kwa hakika kama Yeho-
va Mungu wako anavyoishi,
sina mkate, nina konzi moja
tu ya unga katika mtungi mku-
bwa na mafuta kidogo katika
mtungi mdogo.[f] Sasa ninaoko-
ta kuni chache tu, kisha nie-
nde nyumbani na kupika cha-
kula kidogo kwa ajili yangu na
mwanangu. Baada ya kula cha-
kula hicho, tutakufa."

**13** Kisha Eliya akamwa-
mbia: "Usiogope. Nenda nyu-

---

**16:32** *Au "hekalu la Baali alilojenga." **16:33** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **17:1** *Maana yake "Mungu Wangu Ni Yehova." #Tnn., "ninayesimama mbele zake." **17:3, 5** *Au "Korongo."

---

**SURA YA 16**

a 1Fa 16:23, 24; Isa 7:9
b 1Fa 16:25; 1Fa 21:25; 2Fa 3:1, 2
c 1Fa 12:28-30
d 1Fa 18:4, 19; 1Fa 21:7; 2Fa 9:30; Ufu 2:20
e Mwa 10:15
f Amu 2:11; Amu 10:6; 2Fa 10:19; 2Fa 17:16
g 2Fa 10:21, 27
h Kut 34:13; 2Fa 10:26, 28; 2Fa 13:6
i Yos 6:26

**SURA YA 17**

j 1Fa 17:15, 16; 1Fa 17:22, 24; 1Fa 18:36, 38; 1Fa 18:46; 2Fa 2:8, 11; Lu 1:17; Yoh 1:19, 21
k Yos 22:9
l Kum 28:15, 23; Yer 14:22; Lu 4:25; Yak 5:17

**Safu ya 2**

a Zb 37:25; Mt 6:11
b Hes 11:23; Amu 15:19
c 1Fa 18:5
d Lu 4:25, 26
e Ebr 11:32, 37
f 2Fa 4:2

mbani ufanye kama ulivyo-
sema. Lakini kwanza nitaya-
rishie mkate mdogo wa
mviringo kwa unga na ma-
futa uliyo nayo. Kisha una-
weza kutayarisha chocho-
te baadaye kwa ajili yako na
mwanao. **14** Kwa maana Ye-
hova Mungu wa Israeli ana-
sema hivi: ‘Unga ulio katika
huo mtungi mkubwa hauta-
kwisha, na mafuta yaliyo ka-
tika huo mtungi mdogo haya-
takwisha mpaka siku ambayo
Yehova ataleta mvua nchini.’”[a]
**15** Basi akaenda na kufanya
kama Eliya alivyosema; mwa-
namke huyo pamoja na Eliya
na familia ya mwanamke huyo
wakawa na chakula kwa siku
nyingi.[b] **16** Unga uliokuwa
katika mtungi huo mkubwa
haukwisha, na mafuta yaliyo-
kuwa katika mtungi ule mdo-
go hayakwisha, kama Yehova
alivyokuwa amesema kupitia
Eliya.

**17** Baada ya mambo hayo,
mwana wa mwanamke huyo
mwenye nyumba akawa mgo-
njwa, na hali yake ikawa mba-
ya sana hivi kwamba akaka-
ta pumzi.[c] **18** Ndipo mwana-
mke huyo akamuuliza Eliya:
“Nimekukosea nini, ewe mtu
wa Mungu wa kweli? Je, ume-
kuja kunikumbusha hatia ya-
ngu na kumuua mwanangu?”[d]
**19** Lakini Eliya akamwambia:
“Nipe mwana wako.” Kisha
akamchukua kutoka mikono-
ni mwake, akambeba hadi ka-
tika chumba cha darini, ali-
mokuwa akikaa, akamlaza
kwenye kitanda chake mwe-
nyewe.[e] **20** Akamlilia Yeho-
va kwa sauti akisema: “Ee Ye-
hova Mungu wangu,[f] je, una-
mdhuru pia mjane ninayekaa
kwake kwa kumuua mwana-
we?” **21** Kisha akajinyoosha
juu ya mtoto huyo mara tatu
na kumlilia Yehova kwa sau-
ti akisema: “Ee Yehova Mu-
ngu wangu, tafadhali, acha
uhai wa mtoto huyu umrudie.”
**22** Yehova akasikiliza ombi la
Eliya,[a] na uhai wa mtoto huyo
ukamrudia, akawa hai tena.[b]
**23** Eliya akamchukua mtoto
huyo, akamleta chini kutoka
katika kile chumba cha darini,
akampa mama yake; Eliya aka-
sema: “Tazama, mwana wako
yuko hai.”[c] **24** Ndipo mwa-
namke huyo akamwambia Eli-
ya: “Sasa ninajua kwamba
kwa kweli wewe ni mtu wa Mu-
ngu[d] na kwamba neno la Yeho-
va kutoka kinywani mwako ni
kweli.”

**18** Baada ya muda fulani,
katika mwaka wa tatu,[e]
neno la Yehova likamjia Eli-
ya likisema: “Nenda ukamwo-
ne Ahabu, nami nitaleta mvua
nchini.”[f] **2** Basi Eliya akae-
nda kumwona Ahabu, waka-
ti huo kulikuwa na njaa kali
sana[g] Samaria.

**3** Wakati huo, Ahabu aka-
mwita Obadia, aliyekuwa msi-
mamizi wa nyumba yake.
(Obadia alimwogopa sana Ye-
hova, **4** na Yezebeli[h] alipoku-
wa akiwaua manabii wa Yeho-
va, Obadia aliwachukua ma-
nabii 100 na kuwaficha katika
mapango mawili, manabii 50
katika kila pango, naye aliku-
wa akiwapa mikate na maji.)
**5** Kisha Ahabu akamwambia
Obadia: “Pita kotekote nchi-
ni kwenye chemchemi zote za
maji na mabonde* yote. Hue-
nda tukapata majani ya kuto-
sha ili farasi na nyumbu wae-
ndelee kuishi, wanyama wetu

SURA YA 17
*a* Zb 34:10, Zb 37:17, 19, Flp 4:19
*b* Mt 10:41, 42, Lu 4:25, 26
*c* 2Fa 4:19, 20
*d* Ayu 13:26
*e* 2Fa 4:21, 32
*f* Zb 99:6

Safu ya 2
*a* Yak 5:16
*b* Kum 32:39, 1Sa 2:6, 2Fa 4:32, 34, 2Fa 13:21, Lu 7:15, Lu 8:54, 55, Yoh 5:28, 29, Yoh 11:44, Mdo 9:40, 41, Mdo 20:9, 10, Ro 14:9, Ebr 11:17, 19
*c* Ebr 11:35
*d* Yoh 3:2

SURA YA 18
*e* Lu 4:25, Yak 5:17
*f* Zb 65:9, 10, Yer 14:22
*g* Law 26:26, Kum 28:24
*h* 1Fa 16:31

**18:5** * Au “makorongo.”

wote wasife.” **6** Kwa hiyo wa-
kagawana maeneo ya nchi
ambako wangeenda kutafu-
ta nyasi. Ahabu akaenda peke
yake upande mmoja, na Oba-
dia akaenda peke yake upande
mwingine.
**7** Obadia alipokuwa akie-
nda zake, akakutana na Eli-
ya. Mara moja Obadia aka-
mtambua, akaanguka chini ki-
fudifudi na kumuuliza: “Je,
ni wewe, bwana wangu Eli-
ya?”[a] **8** Akamjibu: “Ni mimi.
Nenda ukamwambie bwana
wako, ‘Eliya yuko hapa.’”
**9** Lakini akasema: “Nimete-
nda dhambi gani hivi kwamba
unanitia mimi mtumishi wako
mikononi mwa Ahabu ili
aniue? **10** Kwa hakika kama
Yehova Mungu wako anavyoi-
shi, hakuna taifa wala ufal-
me ambamo bwana wangu ha-
kuwatuma watu wakutafute.
Waliposema, ‘Hayuko hapa,’
aliagiza ufalme na taifa hilo
liape kwamba limeshindwa
kukupata.[b] **11** Sasa unase-
ma, ‘Nenda ukamwambie bwa-
na wako: “Eliya yuko hapa.”’
**12** Nitakapokuacha, roho ya
Yehova itakubeba na kuku-
peleka[c] mahali ambapo sita-
jua, nami nikimwambia Ahabu
naye asikupate, kwa hakika
ataniua. Lakini mimi mtumi-
shi wako nimemwogopa Ye-
hova tangu nilipokuwa kija-
na. **13** Je, bwana wangu hu-
kuambiwa niliyofanya Yezebe-
li alipokuwa akiwaua manabii
wa Yehova, jinsi nilivyowafi-
cha manabii 100 wa Yehova,
manabii 50 katika kila pango,
na jinsi nilivyokuwa nikiwa-
pa mikate na maji?[d] **14** Laki-
ni sasa unasema, ‘Nenda uka-
mwambie bwana wako: “Eliya
yuko hapa.”’ Hakika ataniua.”
**15** Hata hivyo, Eliya akamwa-
mbia: “Kwa hakika kama ana-
vyoishi Yehova wa majeshi ni-
nayemtumikia,* nitaenda ku-
mwona leo.”
**16** Basi Obadia akaenda ku-
kutana na Ahabu na kumwa-
mbia habari hizo, kisha Ahabu
akaenda kukutana na Eliya.
**17** Mara tu Ahabu alipo-
mwona Eliya akamwambia:
“Kumbe ni wewe unayeiletea
Israeli taabu kubwa!”*
**18** Eliya akasema: “Sijaile-
tea Israeli taabu, lakini ni
wewe na nyumba ya baba
yako mliofanya hivyo kwa ku-
ziacha amri za Yehova na ku-
fuata Mabaali.[a] **19** Na sasa
nikusanyie Waisraeli wote
kwenye Mlima Karmeli,[b] pa-
moja na manabii 450 wa Baa-
li na manabii 400 wa mti mta-
katifu,*[c] wanaokula kwenye
meza ya Yezebeli.” **20** Basi
Ahabu akatuma ujumbe kwa
Waisraeli wote, akawakusanya
pamoja manabii kwenye Mli-
ma Karmeli.
**21** Kisha Eliya akawakari-
bia watu wote na kusema:
“Mtaendelea kuyumbayumba
kati ya maoni mawili tofau-
ti*[d] mpaka wakati gani? Ikiwa
Yehova ndiye Mungu wa kwe-
li, mfuateni;[e] lakini ikiwa ni
Baali, mfuateni!” Hata hivyo,
watu hawakumjibu neno lolo-
te. **22** Ndipo Eliya akawaa-
mbia watu: “Mimi peke yangu
ndiye nabii wa Yehova aliyeba-
ki,[f] lakini manabii wa Baali ni
450. **23** Na watupatie ng’o-
mbe dume wachanga wawi-
li, kisha wachague ng’ombe

SURA YA 18
*a* 2Fa 1:8
*b* 1Fa 17:2, 3
*c* 2Fa 2:15, 16; Mt 4:1; Mdo 8:39
*d* 1Fa 18:4

Safu ya 2
*a* Kut 20:4; 1Fa 9:9; 1Fa 16:30-33
*b* Yos 19:26, 31
*c* 1Fa 16:33
*d* Yer 2:11; Ho 10:2; Mt 12:30; 1Ko 10:21; 2Ko 6:14, 15
*e* Kut 20:5; Yos 24:15; 1Sa 7:3; Zb 100:3
*f* 1Fa 19:9, 10

**18:15** *Tnn., “ninayesimama mbele zake.” **18:17** *Au “unayesababisha Israeli itengwe.” **18:19** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **18:21** *Au “kuchechemea kwa kutumia magongo mawili.”

dume mmoja mchanga na ku-
mkata vipandevipande na ku-
viweka juu ya kuni, lakini wa-
siwashe moto. Nitamtayari-
sha ng’ombe dume mchanga
wa pili na kumweka juu ya
kuni, lakini sitawasha moto.
**24** Kisha mtaliita jina la mu-
ngu wenu,[a] nami nitaliita jina
la Yehova. Mungu atakayeji-
bu kwa moto, atathibitisha
kwamba yeye ndiye Mungu wa
kweli.”[b] Ndipo watu wote wa-
kasema: “Jambo unalosema ni
jema.”

**25** Sasa Eliya akawaambia
manabii wa Baali: “Chagueni
ng’ombe dume mmoja mcha-
nga na kumtayarisha kwa-
nza, kwa sababu ninyi ni
wengi. Kisha mliite jina la
mungu wenu, lakini msiwa-
she moto.” **26** Basi waka-
mchukua huyo ng’ombe dume
mchanga waliyepewa, waka-
mtayarisha, na kuendelea ku-
liita jina la Baali kuanzia asu-
buhi mpaka adhuhuri, waki-
sema: “Ee Baali, tujibu!” Laki-
ni hapakuwa na sauti yoyote,
wala yeyote aliyewajibu.[c] Nao
wakazidi kurukaruka kuizu-
nguka madhabahu waliyoku-
wa wametengeneza. **27** Kari-
bu wakati wa adhuhuri Eliya
akaanza kuwadhihaki na kuse-
ma: “Iteni kwa sauti yenu yote!
Je, si yeye ni mungu?[d] Lab-
da amezama katika mawazo
au ameenda chooni.* Au pe-
ngine amelala usingizi na mtu
fulani anahitaji kumwamsha!”
**28** Walikuwa wakiita kwa sau-
ti yao yote na kujikatakata
kwa visu na mikuki, kulinga-
na na desturi yao, mpaka wali-
potokwa na damu nyingi mwili
mzima. **29** Wakati wa adhu-
huri ukapita lakini wakaende-
lea kutenda kiwazimu* mpa-
ka jioni wakati ambapo toleo
la nafaka hutolewa, lakini ha-
pakuwa na sauti yoyote wala
yeyote aliyejibu; hakuna aliye-
wasikiliza.[a]

**30** Hatimaye Eliya akawaa-
mbia watu wote: “Nikaribie-
ni.” Basi watu wote wakamka-
ribia. Kisha akairekebisha ma-
dhabahu ya Yehova iliyokuwa
imebomolewa.[b] **31** Halafu
Eliya akachukua mawe 12, ku-
lingana na idadi ya makabi-
la ya wana wa Yakobo, amba-
ye neno la Yehova lilikuwa li-
memjia likisema: “Jina lako
litakuwa Israeli.”[c] **32** Akatu-
mia mawe hayo kujenga ma-
dhabahu[d] katika jina la Ye-
hova. Kisha akachimba mta-
ro kuzunguka madhabahu
hiyo, eneo kubwa ambalo lili-
tosha kupandwa sea mbili* za
mbegu. **33** Kisha akapanga
kuni, akamkata yule ng’ombe
dume mchanga vipandevipa-
nde na kuviweka juu ya hizo
kuni.[e] Halafu akasema: “Ijaze-
ni maji mitungi mikubwa mi-
nne, myamwage juu ya dha-
bihu ya kuteketezwa na juu
ya kuni.” **34** Kisha akasema:
“Fanyeni hivyo tena.” Basi wa-
kafanya hivyo tena. Akasema
tena: “Fanyeni hivyo mara ya
tatu.” Basi wakafanya hivyo
mara ya tatu. **35** Maji yaka-
jaa kuizunguka madhabahu,
na pia akaujaza mtaro maji.

**36** Karibu wakati wa kutoa
toleo la nafaka la jioni,[f] na-
bii Eliya akaja mbele na ku-
sema: “Ee Yehova, Mungu wa
Abrahamu,[g] Isaka,[h] na Israe-
li, acha leo ijulikane kwamba

**SURA YA 18**
*a* Amu 6:31
*b* Law 9:23, 24; Kum 4:24; Amu 6:21; 1Nya 21:26; 2Nya 7:1
*c* Isa 45:20; Yer 10:5; Da 5:23; Hab 2:18, 19; 1Ko 8:4
*d* Isa 41:23

**Safu ya 2**
*a* Isa 44:19, 20
*b* 1Fa 19:14
*c* Mwa 32:28, 30; Mwa 35:10; Isa 48:1
*d* Kut 20:25; Kum 27:6
*e* Mwa 22:9; Law 1:7, 8
*f* Kut 29:41
*g* Mwa 26:24
*h* Mwa 28:13

**18:27** * Au labda, “amesafiri.”

**18:29** * Au “kama manabii.” **18:32** * Sea moja ilikuwa sawa na lita 7.33 (vibaba 6.66). Angalia Nyongeza B14.

wewe ni Mungu katika Israe-
li na kwamba mimi ni mtu-
mishi wako na kwamba nime-
fanya mambo haya yote kwa
neno lako.[a] **37** Nijibu, Ee Ye-
hova! Nijibu ili watu hawa wa-
jue kwamba wewe, Yehova,
ndiye Mungu wa kweli na kwa-
mba wewe unaigeuza mioyo
yao ikurudie."[b]

**38** Ndipo moto wa Yehova
ukashuka kutoka juu, ukaite-
keteza hiyo dhabihu ya
kuteketezwa,[c] kuni, mawe,
na mavumbi, nao ukayara-
mba maji yaliyokuwa mtaro-
ni.[d] **39** Watu wote walipoona
jambo hilo, mara moja wakaa-
nguka chini kifudifudi na ku-
sema: "Yehova ndiye Mungu
wa kweli! Yehova ndiye Mu-
ngu wa kweli!" **40** Kisha Eli-
ya akawaambia: "Wakamate-
ni manabii wa Baali! Msimwa-
che hata mmoja wao atoroke!"
Mara moja wakawakamata, na
Eliya akawaleta chini kwenye
kijito cha* Kishoni[e] na kuwa-
chinja huko.[f]

**41** Sasa Eliya akamwa-
mbia Ahabu: "Panda juu,
ukale na kunywa, kwa maa-
na kuna sauti ya mvua ku-
bwa sana."[g] **42** Basi Ahabu
akapanda juu kwenda kula na
kunywa, lakini Eliya aka-
panda kwenye kilele cha Ka-
rmeli, akajikunyata ardhini,
uso wake ukiwa katikati ya
magoti yake.[h] **43** Kisha aka-
mwambia mtumishi wake: "Pa-
nda juu, tafadhali, utazame
upande wa bahari." Basi aka-
panda juu, akatazama na ku-
sema: "Hakuna kitu chocho-
te." Eliya akamwambia mara
saba, "Rudi." **44** Mara ya
saba mtumishi wake akamwa-
mbia: "Tazama! Kuna wingu
dogo kama mkono wa mwana-
damu linalopanda kutoka ba-
harini." Ndipo Eliya akasema:
"Nenda, mwambie hivi Ahabu:
'Funga farasi kwenye gari! Te-
remka ili mvua kubwa isiku-
zuie!'" **45** Wakati huo, mawi-
ngu mazito yakatanda anga-
ni, upepo ukavuma, na mvua
kubwa sana ikanyesha;[a] naye
Ahabu akaendesha gari mpa-
ka Yezreeli.[b] **46** Lakini mko-
no wa Yehova ukaja juu ya Eli-
ya, akajifunga vazi lake kiu-
noni, akakimbia na kumpita
Ahabu na kutangulia kufika
Yezreeli.

**19** Kisha Ahabu[c] akamwa-
mbia Yezebeli[d] mambo
yote ambayo Eliya alikuwa
amefanya na jinsi alivyowaua
manabii wote kwa upanga.[e]
**2** Ndipo Yezebeli akamtu-
ma mjumbe kwa Eliya, aki-
sema: "Miungu na iniadhibu,
tena vikali, ikiwa kufikia ke-
sho wakati kama huu sitakufa-
nya uwe kama* kila mmoja wa
manabii hao!" **3** Basi Eliya
akaogopa, akaondoka na ku-
kimbia ili kuokoa uhai wake.*[f]
Akafika Beer-sheba,[g] jiji la
Yuda,[h] akamwacha mtumishi
wake huko. **4** Akaingia nyi-
kani safari ya siku moja, aka-
fika na kuketi chini ya mti wa
mretemu, naye akaomba afe.
Akasema: "Imetosha! Sasa,
Ee Yehova, niue,*[i] kwa saba-
bu mimi si bora kuliko maba-
bu zangu."

**5** Kisha akalala chini na ku-
shikwa na usingizi chini ya
mti huo wa mretemu. Lakini
kwa ghafla malaika akamgusa[j]
na kumwambia: "Amka, ule."[k]

SURA YA 18
*a* Hes 16:28; Yoh 11:42
*b* Yer 31:18; Eze 33:11
*c* Law 9:23, 24; Amu 6:21; 2Nya 7:1
*d* 1Fa 18:23, 24
*e* Amu 5:20, 21; Zb 83:9
*f* Kum 13:1-5; Kum 18:20
*g* 1Fa 17:1
*h* Yak 5:17, 18

Safu ya 2
*a* 1Sa 12:18; Ayu 38:37
*b* Yos 19:17, 18; 1Fa 21:1

SURA YA 19
*c* 1Fa 16:29; 1Fa 21:25
*d* 1Fa 16:31
*e* 1Fa 18:40
*f* Kut 2:15; 1Sa 27:1
*g* Mwa 21:31
*h* Yos 15:21, 28
*i* Hes 11:15; Ayu 3:21; Yon 4:3
*j* Da 10:8-10; Mdo 12:7
*k* Zb 34:7; Ebr 1:7, 14

**18:40** * Au "korongo la."

**19:2** * Au "sitafanya nafsi yako iwe kama nafsi ya." **19:3** * Au "nafsi yake." **19:4** * Au "iondoe nafsi yangu."

**6** Alipoangalia, aliona kari-
bu na kichwa chake mkate wa
mviringo ukiwa juu ya mawe
yenye moto na pia gudulia la
maji. Akala na kunywa na ku-
lala chini tena. **7** Baadaye
malaika wa Yehova akarudi
mara ya pili, akamgusa na ku-
sema: “Amka, ule, kwa maa-
na safari itakuwa ngumu sana
kwako.” **8** Basi akaamka,
akala na kunywa, na kwa ngu-
vu za chakula hicho akasafiri
kwa siku 40, mchana na usiku,
mpaka alipofika Horebu, mli-
ma wa Mungu wa kweli.[a]

**9** Huko akaingia pangoni[b]
na kulala humo usiku; na taza-
ma! neno la Yehova lika-
mjia na kumuuliza: “Unafanya
nini hapa, Eliya?” **10** Akaji-
bu: “Nimekuwa na bidii kweli-
kweli kwa ajili ya Yehova Mu-
ngu wa majeshi;[c] kwa maana
Waisraeli wameliacha agano
lako,[d] wamebomoa madhaba-
hu zako, na kuwaua manabii
wako kwa upanga,[e] nimebaki
mimi peke yangu. Sasa wa-
nataka kuniua.”*[f] **11** Lakini
Akasema: “Toka nje, ukasi-
mame mlimani mbele za Ye-
hova.” Na tazama! Yehova ali-
kuwa akipita karibu,[g] na
upepo mkali na wenye ngu-
vu ulikuwa ukipasua milima
na kuvunja miamba mbele
za Yehova,[h] lakini Yehova ha-
kuwa katika upepo huo. Baa-
da ya upepo, kukawa na te-
temeko la ardhi,[i] lakini Yeho-
va hakuwa katika tetemeko
hilo. **12** Baada ya tetemeko
la ardhi, kukawa na moto,[j] la-
kini Yehova hakuwa katika
moto huo. Baada ya moto, ku-
kawa na sauti tulivu, ya chi-
ni.[k] **13** Mara tu Eliya alipoisi-
kia, aliufunika uso wake kwa
vazi lake rasmi,[a] akatoka nje
na kusimama kwenye mlango
wa pango. Kisha sauti ikamuu-
liza: “Unafanya nini hapa, Eli-
ya?” **14** Akasema: “Nimeku-
wa na bidii kwelikweli kwa ajili
ya Yehova Mungu wa majeshi;
kwa maana Waisraeli wame-
liacha agano lako,[b] wamebo-
moa madhabahu zako, na ku-
waua manabii wako kwa upa-
nga, nimebaki mimi peke ya-
ngu. Sasa wanataka kuniua.”*[c]

**15** Yehova akamwambia:
“Rudi, nenda katika nyika ya
Damasko. Utakapofika huko,
mtie mafuta Hazaeli[d] awe
mfalme wa Siria. **16** Pia una-
paswa kumtia mafuta Yehu[e]
mjukuu wa Nimshi awe mfal-
me wa Israeli, na umtie ma-
futa Elisha mwana wa Shafa-
ti kutoka Abel-mehola awe na-
bii baada yako.[f] **17** Mtu yeyo-
te atakayeponyoka upanga wa
Hazaeli,[g] Yehu atamuua;[h] na
yeyote atakayeponyoka upa-
nga wa Yehu, Elisha atamuua.[i]
**18** Na bado nina watu 7,000
waliobaki Israeli,[j] watu wote
ambao hawakumpigia magoti
Baali,[k] na ambao hawakumbu-
su kwa midomo yao.”[l]

**19** Basi akaondoka huko,
akamkuta Elisha mwana wa
Shafati akilima kwa jozi 12 za
ng’ombe dume, naye alikuwa
na jozi ya 12. Basi Eliya aka-
mkaribia, akalitupa vazi lake
rasmi[m] juu yake. **20** Ndipo
akawaacha wale ng’ombe
dume, akamfuata Eliya mbio
na kusema: “Tafadhali, niru-
husu nimbusu baba yangu na
mama yangu. Kisha nitakufua-
ta.” Eliya akamwambia: “Ne-
nda, rudi nyumbani, nimeku-
zuia kwa njia gani?” **21** Basi
akarudi, akachukua jozi moja

**SURA YA 19**
*a* Kut 3:1; Kut 19:18; Mal 4:4
*b* Ebr 11:32, 38
*c* Kut 20:4, 5; Hes 25:11; Zb 69:9
*d* Kum 29:24, 25; Amu 2:20; 1Fa 8:9; 2Fa 17:15
*e* 1Fa 18:4
*f* 1Fa 19:2; Ro 11:2, 3
*g* Kut 33:22
*h* Zb 50:3; Isa 29:6
*i* 1Sa 14:15; Ayu 9:6; Zb 68:8; Nah 1:5
*j* Kum 4:11
*k* Kut 34:5, 6

**Safu ya 2**
*a* Kut 3:6
*b* Kum 31:20; Zb 78:37; Isa 1:4; Yer 22:9
*c* Ro 11:2, 3
*d* 2Fa 8:7, 8; Amo 1:4
*e* 2Fa 9:1-3; 2Fa 9:30-33
*f* 2Fa 2:9, 15
*g* 2Fa 8:12; 2Fa 10:32; 2Fa 13:3
*h* 2Fa 9:14, 24; 2Fa 10:6, 7; 2Fa 10:23, 25
*i* 2Fa 2:23, 24
*j* Ro 11:4
*k* Kut 20:5
*l* Ho 13:2
*m* 2Fa 2:8

**19:10, 14** * Au “kuiondoa nafsi yangu.”

ya ng'ombe dume na kuwatoa
dhabihu, naye akatumia vifaa
vya kulimia kuchemsha nya-
ma ya ng'ombe dume hao, ki-
sha akawapa watu, nao waka-
la. Baada ya hapo akaondoka
na kumfuata Eliya na kuanza
kumhudumia.[a]

**20** Basi Mfalme Ben-ha-
dadi[b] wa Siria[c] akaku-
sanya jeshi lake lote pamoja
na wafalme wengine 32 waki-
wa na farasi wao na magari
yao ya vita; akapanda kwenda
kuzingira[d] jiji la Samaria[e] na
kupigana nalo. **2** Kisha aka-
watuma wajumbe kwa Mfalme
Ahabu[f] wa Israeli jijini, aka-
mwambia: "Ben-hadadi anase-
ma, **3** 'Fedha yako na dhaha-
bu yako ni yangu, na pia wake
zako warembo zaidi na wana
wako ni wangu.'" **4** Ndipo
mfalme wa Israeli akasema:
"Kama ulivyosema bwana wa-
ngu mfalme, mimi ni wako pa-
moja na vitu vyangu vyote."[g]

**5** Baadaye wajumbe hao
wakarudi na kusema: "Ben-
hadadi anasema, 'Nilituma
ujumbe huu kwako: "Utani-
pa fedha yako, dhahabu yako,
wake zako, na wana wako."
**6** Lakini kesho wakati kama
huu nitawatuma watumishi
wangu kwako, nao watai-
chunguza kwa makini nyumba
yako na nyumba za watumishi
wako, watachukua vitu vya-
ko vyote vinavyotamanika na
kwenda navyo.'"

**7** Ndipo mfalme wa Israeli
akawaita wazee wote wa nchi
na kuwaambia: "Angalieni, ta-
fadhali, na mjue kwamba mtu
huyu anakusudia kuleta msi-
ba, kwa maana alitaka nimpe
wake zangu, wanangu, fedha
yangu, na dhahabu yangu,
nami sikukataa agizo lake."
**8** Ndipo wazee wote na watu
wote wakamwambia: "Usitii,
wala kukubali." **9** Kwa hiyo
akawaambia wajumbe wa Ben-
hadadi: "Mwambieni bwana
wangu mfalme, 'Mambo yote
ambayo ulitaka mwanzoni
mimi mtumishi wako nifanye
nitafanya, lakini siwezi kufa-
nya jambo hili.'" Basi waju-
mbe hao wakaenda zao, waka-
mpelekea ujumbe huo.

**10** Kisha Ben-hadadi akatu-
ma ujumbe huu kwake: "Miu-
ngu na iniadhibu, tena vika-
li, ikiwa kuna mavumbi ya ku-
tosha Samaria hivi kwa-
mba kila mtu anayenifuata
anaweza kupata konzi moja!"
**11** Mfalme wa Israeli akajibu
hivi: "Mwambieni, 'Anayevaa
silaha zake hapaswi kujiga-
mba kama mtu anayezivua.'"[a]
**12** Mara tu Ben-hadadi ali-
posikia jibu hilo, yeye na
wale wafalme walipokuwa wa-
kinywa katika mahema yao,*
akawaambia watumishi wake:
"Jitayarisheni kushambulia!"
Basi wakajitayarisha kusha-
mbulia jiji hilo.

**13** Lakini nabii fulani akae-
nda kwa Mfalme Ahabu[b] wa
Israeli na kumwambia: "Ye-
hova anasema, 'Je, umeuo-
na umati huu wote mku-
bwa? Tazama, ninautia miko-
noni mwako leo, kisha uta-
jua kwamba mimi ni Yehova.'"[c]
**14** Ahabu akauliza: "Kupitia
nani?" Nabii huyo akasema:
"Yehova anasema hivi: 'Kupi-
tia watumishi wa wakuu wa
mikoa.'"* Ndipo Ahabu aka-
muuliza: "Ni nani atakayea-
nzisha vita?" Nabii huyo aka-
sema: "Ni wewe!"

SURA YA 19
a Kut 24:13
2Fa 2:3
2Fa 3:11

SURA YA 20
b 2Fa 8:7
c 2Sa 8:6
2Fa 5:2
Isa 9:12
d Kum 28:52
e 2Fa 6:24
2Fa 17:5
f 1Fa 16:29
g Kum 28:15, 48

Safu ya 2
a Met 16:18
Met 27:1
Mhu 7:8
b 1Fa 16:29
c Kut 14:18
Zb 37:20

**20:12** *Au "vibanda vyao." **20:14** *Au "wilaya za utawala."

**15** Kisha Ahabu akawahe-
sabu watumishi wa wakuu wa
mikoa, nao walikuwa 232; ha-
lafu akawahesabu wanau-
me wote wa Israeli, walikuwa
7,000. **16** Wakaondoka waka-
ti wa adhuhuri Ben-hadadi ali-
pokuwa akinywa na kulewa
katika mahema* pamoja na
wale wafalme 32 waliokuwa
wakimsaidia. **17** Watumishi
wa wakuu wa mikoa walipo-
toka kwanza, mara moja
Ben-hadadi akawatuma waju-
mbe. Wakamletea habari hii:
“Wanaume wamekuja kutoka
Samaria.” **18** Ndipo akase-
ma: “Ikiwa wamekuja kwa
amani, waleteni wakiwa hai;
ikiwa wamekuja kwa ajili ya
vita, bado mnapaswa kuwaleta
wakiwa hai.” **19** Lakini watu
hao walipotoka jijini—watumi-
shi wa wakuu wa mikoa na ma-
jeshi yaliyokuwa yakiwafua-
ta— **20** kila mmoja wao aka-
muua adui yake. Ndipo Wasi-
ria wakakimbia,[a] na Waisraeli
wakawafuatia, lakini Mfalme
Ben-hadadi wa Siria akapa-
nda farasi na kutoroka pamoja
na baadhi ya wapanda farasi.
**21** Lakini mfalme wa Israeli
akatoka na kuendelea kuwaua
maadui waliopanda farasi na
magari, naye akapata ushindi
mkubwa dhidi ya Wasiria.*

**22** Baadaye nabii huyo[b]
akaenda kwa mfalme wa Israe-
li na kumwambia: “Nenda, jii-
marishe na ufikirie jambo uta-
kalofanya,[c] kwa maana mwa-
nzoni mwa mwaka ujao*
mfalme wa Siria atakuja kuku-
shambulia.”[d]

**23** Sasa watumishi wa mfal-
me wa Siria wakamwambia:
“Mungu wao ni Mungu wa mi-
lima. Ndiyo sababu walitushi-
nda nguvu. Lakini tukipigana
nao kwenye nchi tambarare,
tutawashinda nguvu. **24** Fa-
nya hivi pia: Waondoe wafal-
me wote[a] katika nafasi zao, na
mahali pao uweke magavana.
**25** Kisha ukusanye* jeshi lina-
lolingana na jeshi ulilopoteza,
farasi kwa farasi na gari kwa
gari. Acha tupigane nao kwe-
nye nchi tambarare, na haki-
ka tutawashinda nguvu.” Basi
akasikiliza ushauri wao na ku-
fanya kama walivyosema.

**26** Mwanzoni mwa mwaka,*
Ben-hadadi akawakusanya Wa-
siria, akapanda kwenda Afe-
ki[b] ili kupigana na Waisrae-
li. **27** Waisraeli pia walikusa-
nywa kwa ajili ya vita na ku-
pewa vitu walivyohitaji, nao
wakatoka kwenda kukabiliana
nao. Waisraeli walipopiga ka-
mbi mbele yao, walikuwa kama
vikundi viwili vidogo vya mbu-
zi, lakini Wasiria walijaa kote
nchini.[c] **28** Kisha yule mtu
wa Mungu wa kweli akaenda
kwa mfalme wa Israeli na ku-
mwambia: “Yehova anasema
hivi, ‘Kwa sababu Wasiria wa-
mesema: “Yehova ni Mungu
wa milima, wala si Mungu wa
nchi tambarare,” nitautia
umati huu wote mkubwa mko-
noni mwako,[d] na hakika utajua
kwamba mimi ni Yehova.’”[e]

**29** Wakaendelea kupiga ka-
mbi wakielekeana kwa siku
saba, na katika siku ya saba
vita vikaanza. Kwa siku moja,
Waisraeli wakawaua wanaje-
shi 100,000 Wasiria wanaote-
mbea kwa miguu. **30** Wana-
jeshi waliobaki wakakimbilia

---

**20:16** *Au “vibanda.” **20:21** *Au “aka-
wachinja Wasiria wengi.” **20:22** *Yaa-
ni, majira yajayo ya kuchipua.

**20:25** *Tnn., “hesabu.” **20:26** *Yaani,
majira ya kuchipua.

**SURA YA 20**
a Law 26:8; Kum 28:7
b 1Fa 20:13
c Met 20:18
d 2Sa 11:1

**Safu ya 2**
a 1Fa 20:1, 16
b 2Fa 13:17
c Amu 6:5, 6; 1Sa 13:5; 2Nya 32:7
d Kum 32:26, 27; Eze 20:9; Eze 36:22
e Kut 6:7; Kut 7:5; Zb 83:18; Eze 6:14; Eze 39:7

Afeki,[a] ndani ya jiji. Lakini
ukuta ukawaangukia wanau-
me 27,000 kati ya wale walio-
kuwa wamebaki. Ben-hadadi
pia akakimbia na kuingia jijini,
akajificha katika chumba fula-
ni cha ndani.
**31** Kwa hiyo watumishi
wake wakamwambia: “Taza-
ma, tumesikia kwamba wafal-
me wa nyumba ya Israeli ni
wafalme wenye rehema.* Ta-
fadhali, turuhusu tuvae nguo
za magunia viunoni na kufu-
nga kamba vichwani kisha
twende kwa mfalme wa Israe-
li. Huenda akakuacha hai.”#[b]
**32** Basi wakavaa nguo za ma-
gunia viunoni na kufunga ka-
mba vichwani, wakaenda kwa
mfalme wa Israeli na kumwa-
mbia: “Mtumishi wako Ben-
hadadi anasema, ‘Tafadhali,
niruhusu niishi.’”* Akasema:
“Je, angali hai? Yeye ni ndugu
yangu.” **33** Basi watu hao wa-
kaliona jambo hilo kuwa isha-
ra njema, na bila kukawia wa-
kaamini maneno yake, waka-
mwambia: “Ben-hadadi ni ndu-
gu yako.” Kwa hiyo akasema:
“Nendeni mkamlete.” Kisha
Ben-hadadi akatoka na kwe-
nda kwake, mfalme akampa-
ndisha garini.
**34** Sasa Ben-hadadi aka-
mwambia: “Majiji ambayo
baba yangu alichukua kutoka
kwa baba yako nitayarudisha,
nawe unaweza kujianzishia
masoko* Damasko, kama baba
yangu alivyofanya Samaria.”
Ahabu akamwambia, “Kwa
msingi wa makubaliano
haya,# nitakuruhusu uende.”

**20:31** *Au “upendo mshikamanifu.” #Au “huenda akaiacha hai nafsi yako.” **20:32** *Au “iruhusu nafsi yangu iishi.” **20:34** *Au “kujichagulia mitaa.” #Au “agano hili.”

SURA YA 20
*a* 1Fa 20:26
*b* Yon 3:8, 9

Safu ya 2
*a* 2Fa 2:3
*b* 2Fa 10:24
Mdo 12:19
Mdo 16:27

Basi akafanya makubalia-
no naye na kumruhusu ae-
nde zake.
**35** Kwa neno la Yehova,
mmoja wa wana wa mana-
bii*[a] akamwambia mwenza-
ke: “Tafadhali, nipige.” Lakini
mtu huyo akakataa kumpiga.
**36** Basi akamwambia: “Kwa
sababu hukuisikiliza sauti ya
Yehova, mara tu tutakapoa-
chana, simba atakuua.” Wali-
poachana, simba akatokea na
kumuua.
**37** Akamkuta mtu mwingi-
ne na kumwambia: “Tafadha-
li, nipige.” Mtu huyo akampiga
na kumjeruhi.
**38** Kisha nabii huyo akae-
nda na kumsubiri mfalme ka-
ndo ya barabara, akafunika
macho yake kwa kitambaa ili
auфiche uso wake. **39** Mfal-
me alipokuwa akipita, aka-
mlilia mfalme akisema: “Mimi
mtumishi wako nilienda se-
hemu ambayo mapambano ya-
likuwa makali vitani, na mtu
fulani alikuwa akitoka vitani
akaniletea mwanamume mmo-
ja na kuniambia, ‘Mlinde mtu
huyu. Akitoroka, utalipia uhai
wake kwa uhai wako,*[b] la si-
vyo utalipa talanta moja# ya
fedha.’ **40** Na mimi mtumishi
wako nilipokuwa nikishughu-
lika hapa na pale, kwa ghafla
mtu huyo akatoroka.” Mfal-
me wa Israeli akamwambia:
“Hivyo ndivyo utakavyohu-
kumiwa; umejihukumu mwe-
nyewe.” **41** Kisha akaondoa
haraka kitambaa kilichofu-
nika macho yake, na mfalme

**20:35** *Inaonekana maneno “wana wa manabii” yanarejelea shule ya kuwafundisha manabii au chama cha manabii. **20:39** *Au “nafsi yake kwa nafsi yako.” #Talanta moja ilikuwa na uzito wa kilogramu 34.2. Angalia Nyongeza B14.

wa Israeli akatambua kwamba
alikuwa mmoja wa mana-
bii.[a] **42** Mtu huyo akamwa-
mbia mfalme: “Yehova ana-
sema hivi: ‘Kwa sababu ume-
mwacha atoroke kutoka mi-
kononi mwako mtu ambaye
nilisema anapaswa kuuawa,[b]
utalipia uhai wake kwa uhai
wako,*[c] na watu wako wa-
tachukua mahali pa watu
wake.’”[d] **43** Ndipo mfalme
wa Israeli akaenda nyumbani
Samaria,[e] akiwa amesonone-
ka na kuvunjika moyo.

**21** Baada ya hayo, jambo
fulani lilitendeka kuhu-
siana na shamba la mizabi-
bu la Nabothi Myezreeli; lili-
kuwa Yezreeli,[f] kando ya ju-
mba la Mfalme Ahabu, mfalme
wa Samaria. **2** Ahabu aka-
mwambia Nabothi: “Nipe sha-
mba lako la mizabibu ili ni-
lifanye kuwa shamba la
mboga, kwa sababu liko ka-
ribu na nyumba yangu. Ba-
dala ya shamba hilo, nitaku-
pa shamba bora zaidi la mi-
zabibu. Au ukipenda, nitaku-
lipa pesa zinazolingana na
thamani yake.” **3** Lakini Na-
bothi akamwambia Ahabu: “Ni
jambo nisiloweza kamwe ku-
wazia, kulingana na maoni ya
Yehova, kukupa urithi wa ma-
babu zangu.”[g] **4** Basi Aha-
bu akaingia nyumbani mwa-
ke, akiwa amesononeka na ku-
vunjika moyo kwa sababu ya
jibu ambalo Nabothi Myezreeli
alimpa aliposema: “Sitakupa
urithi wa mababu zangu.” Ki-
sha akalala kitandani mwake,
akaugeuzia mbali uso wake,
na kukataa kula.

**5** Yezebeli mke wake[h] akai-
ngia ndani kumwona, akamuu-
liza, “Kwa nini umehuzunika*
sana hivi kwamba unakataa
kula?” **6** Akamjibu: “Ni kwa
sababu nilimwambia Nabo-
thi Myezreeli, ‘Niuzie shamba
lako la mizabibu. Au ukipe-
nda, nitakupa shamba lingine
la mizabibu badala ya shamba
hilo.’ Lakini akaniambia, ‘Si-
takupa shamba langu la miza-
bibu.’” **7** Yezebeli mke wake
akamwambia: “Je, si wewe
unayetawala ukiwa mfalme
wa Israeli? Inuka, kula cha-
kula, moyo wako na uchanga-
mke. Nitakupa shamba la mi-
zabibu la Nabothi Myezreeli.”[a]
**8** Basi Yezebeli akaandika ba-
rua kwa jina la Ahabu, aka-
zipiga muhuri wa Ahabu[b] na
kuzituma barua hizo kwa wa-
zee[c] na wakuu walioishi kati-
ka jiji la Nabothi. **9** Aliandi-
ka hivi katika barua hizo: “Ta-
ngazeni watu wafunge, hala-
fu mketisheni Nabothi mbele
ya watu. **10** Nanyi muwaketi-
she watu wawili wasiofaa kitu
mbele yake ili watoe ushahidi
dhidi yake,[d] wakisema, ‘Ume-
mtukana Mungu na mfalme!’[e]
Kisha mtoeni nje na kumuua
kwa kumpiga mawe.”[f]

**11** Basi watu wa jiji lake,
wazee na wakuu walioishi ka-
tika jiji lake, wakafanya kama
ilivyoandikwa katika barua
ambazo Yezebeli aliwatumia.
**12** Wakatangaza watu wafu-
nge, kisha wakamketisha Na-
bothi mbele ya watu. **13** Ndi-
po watu wawili miongoni
mwa watu wasiofaa kitu wa-
kaja na kuketi mbele yake,
nao wakaanza kutoa usha-
hidi dhidi ya Nabothi mbe-
le ya watu, wakisema: “Na-
bothi amemtukana Mungu na

**SURA YA 20**
*a* 1Fa 20:35
*b* Law 27:29; 1Sa 15:9; Yer 48:10
*c* 1Fa 22:31, 35; 2Nya 18:33
*d* 2Fa 6:24; 2Fa 8:12; 2Nya 18:16
*e* 1Fa 16:29

**SURA YA 21**
*f* Yos 19:17, 18
*g* Law 25:23; Hes 36:7
*h* 1Fa 16:31; 1Fa 18:4; 1Fa 19:2; 1Fa 21:25

**Safu ya 2**
*a* Mik 2:1; Mik 7:3
*b* Ne 9:38; Est 8:8
*c* Kum 16:18
*d* Kut 20:16; Kum 17:6
*e* Kut 22:28
*f* Law 24:16; Yoh 10:33

**20:42** *Au “nafsi yake kwa nafsi yako.”

**21:5** *Tnn., “Kwa nini roho yako imehuzunika.”

mfalme!”[a] Kisha wakamtoa nje
ya jiji, wakamuua kwa kumpi-
ga mawe.[b] **14** Halafu waka-
mtumia Yezebeli ujumbe huu:
“Nabothi ameuawa kwa kupi-
gwa mawe.”[c]

**15** Mara tu Yezebeli alipo-
sikia kwamba Nabothi ame-
pigwa mawe akafa, akamwa-
mbia Ahabu: “Inuka, chu-
kua shamba la mizabibu la
Nabothi Myezreeli,[d] ambalo
alikataa kukuuzia, kwa maa-
na Nabothi hayuko hai tena.
Amekufa.” **16** Mara tu Aha-
bu aliposikia kwamba Nabo-
thi amekufa, Ahabu aliondo-
ka, akashuka kwenda kwenye
shamba la mizabibu la Nabo-
thi Myezreeli ili alichukue.

**17** Lakini neno la Yehova li-
kamjia Eliya[e] Mtishbi, likise-
ma: **18** “Ondoka, nenda uku-
tane na Ahabu mfalme wa
Israeli huko Samaria.[f] Yuko
katika shamba la mizabibu la
Nabothi, ameenda huko ku-
lichukua. **19** Mwambie hivi:
‘Yehova anauliza hivi: “Je,
umemuua mtu[g] na kuchukua
mali yake?”’[h] Kisha mwambie,
‘Yehova anasema hivi: “Ma-
hali ambapo mbwa waliramba
damu ya Nabothi, ndipo wata-
kapoiramba damu yako mwe-
nyewe.”’”[i]

**20** Ahabu akamwambia Eli-
ya: “Yaani umenipata, ewe
adui yangu?”[j] Akajibu: “Nime-
kupata. ‘Kwa sababu umeazi-
mia* kutenda maovu macho-
ni pa Yehova,[k] **21** sasa nina-
kuletea msiba, nami nitafagia
kabisa baada yako na kumwa-
ngamiza kila mwanamume*
wa Ahabu,[a] kutia ndani wasio
na uwezo na walio dhaifu ka-
tika Israeli.[b] **22** Nami nitai-
fanya nyumba yako iwe kama
nyumba ya Yeroboamu[c] mwa-
na wa Nebati na kama nyumba
ya Baasha[d] mwana wa Ahiya,
kwa sababu umenikasirisha
na kusababisha Waisraeli wa-
tende dhambi.’ **23** Pia Yeho-
va anasema hivi kumhusu Ye-
zebeli: ‘Mbwa watamla Yeze-
beli katika shamba la Yezree-
li.[e] **24** Mtu yeyote wa Ahabu
anayefia jijini mbwa watamla,
na yeyote anayefia shamba-
ni ndege wa angani wata-
mla.[f] **25** Kwa kweli, haja-
wahi kamwe kutokea mtu ye-
yote kama Ahabu,[g] aliyeazi-
mia kabisa* kutenda maovu
machoni pa Yehova, akicho-
chewa na Yezebeli mke wake.[h]
**26** Alitenda kwa njia yenye
kuchukiza kabisa kwa kufua-
ta sanamu zenye kuchukiza,*
kama Waamori wote walivyo-
kuwa wamefanya, ambao Ye-
hova aliwafukuza kutoka
mbele ya Waisraeli.’”[i]

**27** Mara tu Ahabu aliposi-
kia maneno hayo, akararua
mavazi yake na kuvaa nguo
za magunia; akaanza kufunga
na kulala chini katika nguo
za magunia na kutembea kwa
huzuni. **28** Kisha neno hili la
Yehova likamjia Eliya Mtishbi:
**29** “Je, umeona jinsi amba-
vyo Ahabu amejinyenyekeza
kwa sababu yangu?[j] Kwa sa-
babu amejinyenyekeza mbe-
le zangu, sitauleta msiba huo
akiwa hai. Nitailetea nyumba
yake msiba huo katika siku za
mwanawe.”[k]

---

**21:20** *Tnn., “umejiuza.” **21:21** *Tnn., “mtu yeyote anayekojoa ukutani.” Huu ni msemo wa Kiebrania wa kuwadharau wanaume.

**21:25** *Tnn., “aliyejiuza.” **21:26** *Huenda neno la Kiebrania linahusiana na neno “mavi,” nalo hutumiwa kuonyesha dharau.

**SURA YA 21**
a Amo 5:12; Hab 1:4
b 2Fa 9:25, 26; Mhu 4:1
c Mhu 5:8; Mhu 8:14; Hab 1:13
d 1Fa 21:7
e 1Fa 17:1
f 1Fa 16:29
g Mwa 4:8, 10
h Kum 5:21; Hab 2:9
i 1Fa 22:37, 38; 2Fa 9:25, 26
j 1Fa 18:17; Amo 5:10
k 1Fa 16:30

**Safu ya 2**
a 2Fa 10:7, 17
b 2Fa 9:7-9
c 1Fa 15:25-29
d 1Fa 16:3, 11
e 2Fa 9:10, 35
f 1Fa 14:11; 1Fa 16:4
g 1Fa 16:30
h 1Fa 16:31; 2Nya 22:2, 3; Ufu 2:20
i Kut 23:28; Kum 9:5
j Zb 78:34
k 2Fa 9:25, 26; 2Fa 10:7, 11

**22** Kwa miaka mitatu haku-
kuwa na vita kati ya Si-
ria na Israeli. **2** Katika mwa-
ka wa tatu, Mfalme Yehosha-
fati[a] wa Yuda akashuka kwe-
nda kwa mfalme wa Israeli.[b]
**3** Kisha mfalme wa Israeli aka-
waambia watumishi wake:
“Je, mnajua kwamba Ramothi-
gileadi[c] ni jiji letu? Na bado tu-
nasitasita kulichukua kutoka
kwa mfalme wa Siria.” **4** Ha-
lafu akamuuliza Yehoshafati:
“Je, utaenda pamoja nami ku-
pigana kule Ramothi-gileadi?”
Yehoshafati akamjibu hivi
mfalme wa Israeli: “Mimi ni
kama wewe. Watu wangu ni
kama watu wako. Farasi wa-
ngu ni kama farasi wako.”[d]
**5** Lakini Yehoshafati aka-
mwambia mfalme wa Israe-
li: “Tafadhali, kwanza tafuta[e]
neno la Yehova.”[f] **6** Kwa hiyo
mfalme wa Israeli akawakusa-
nya pamoja manabii, wanau-
me wapatao 400, akawauliza:
“Je, niende kupigana vita dhi-
di ya Ramothi-gileadi, au ni-
siende?” Wakasema: “Panda
uende, na Yehova atalitia jiji
hilo mikononi mwako.”
**7** Kisha Yehoshafati akase-
ma: “Je, hakuna nabii wa Ye-
hova mahali hapa? Acheni tu-
muulize yeye pia.”[g] **8** Ndipo
mfalme wa Israeli akamwa-
mbia Yehoshafati: “Bado
kuna mtu mmoja ambaye tu-
naweza kumwomba ushauri
kutoka kwa Yehova;[h] lakini
ninamchukia,[i] kwa maana ha-
tabiri kamwe mambo mema
kunihusu, ila mabaya tu.[j]
Anaitwa Mikaya mwana wa
Imla.” Hata hivyo, Yehoshafa-
ti akasema: “Mfalme, usiseme
jambo kama hilo.”
**9** Basi mfalme wa Israeli
akamwita ofisa fulani wa
makao ya mfalme na ku-
mwambia: “Mlete haraka Mi-
kaya mwana wa Imla.”[a]
**10** Sasa mfalme wa Israeli na
Yehoshafati mfalme wa Yuda
walikuwa wameketi kila mmo-
ja wao kwenye kiti chake cha
ufalme, akiwa amevaa mavazi
ya kifalme, katika uwanja wa
kupuria nafaka kwenye lango
la kuingia Samaria, na mana-
bii wote walikuwa wakitabiri
mbele yao.[b] **11** Kisha Sede-
kia mwana wa Kenaana akaji-
tengenezea pembe za chuma
na kusema: “Yehova anasema
hivi: ‘Kwa pembe hizi utawa-
piga* Wasiria mpaka utaka-
powaangamiza.’” **12** Wale
manabii wengine wote wali-
kuwa wakitabiri vivyo hi-
vyo, wakisema: “Panda mpaka
Ramothi-gileadi, nawe utafa-
nikiwa; Yehova atalitia jiji hilo
mikononi mwako mfalme.”
**13** Basi mjumbe aliyee-
nda kumwita Mikaya akamwa-
mbia: “Tazama! Manabii wote
kwa pamoja wanasema mema
kumhusu mfalme. Tafadha-
li, acha neno lako liwe kama
maneno yao, useme mema.”[c]
**14** Lakini Mikaya akasema:
“Kwa hakika kama Yehova
anavyoishi, jambo lolote
ambalo Yehova ataniambia
ndilo nitakalosema.” **15** Ki-
sha akaingia kwa mfalme,
naye mfalme akamuuliza:
“Mikaya, je, twende kupi-
gana vita dhidi ya Ramothi-
gileadi, au tusiende?” Mara
moja akajibu: “Panda uende
nawe utafanikiwa; Yehova ata-
litia jiji hilo mikononi mwako.”
**16** Ndipo mfalme akamuuli-
za: “Nitakuapisha mara ngapi
kwamba hupaswi kuniambia

**SURA YA 22**
*a* 1Fa 15:24
*b* 2Nya 18:2, 3
*c* Yos 20:8, 9; 1Fa 4:7, 13
*d* 2Fa 3:7; 2Nya 19:2
*e* Hes 27:21
*f* 2Nya 18:4, 5
*g* 2Fa 3:11; 2Nya 18:6, 7
*h* 1Fa 18:4
*i* 1Fa 21:20; 2Nya 36:16
*j* Isa 30:9, 10; Yer 38:4

**Safu ya 2**
*a* 2Nya 18:8-11
*b* Eze 13:2, 3
*c* 2Nya 18:12-16

**22:11** * Au “utawasukuma.”

jambo lingine lolote isipoku-
wa ukweli katika jina la Ye-
hova?” **17** Basi Mikaya aka-
sema: “Ninawaona Waisraeli
wote wakiwa wametawanyika
milimani,[a] kama kondoo wa-
sio na mchungaji. Yehova aka-
sema: ‘Hawa hawana bwana.
Acha kila mmoja wao arudi
kwa amani nyumbani kwake.’”

**18** Kisha mfalme wa Israe-
li akamwambia Yehoshafati:
“Je, sikukwambia, ‘Hatatabi-
ri mambo mema kunihusu, ila
mabaya’?”[b]

**19** Ndipo Mikaya akase-
ma: “Basi, sikia neno la Ye-
hova: Nilimwona Yehova aki-
wa ameketi kwenye kiti cha-
ke cha ufalme[c] na jeshi
lote la mbinguni likiwa li-
mesimama kando yake, upa-
nde wake wa kulia na upande
wake wa kushoto.[d] **20** Hala-
fu Yehova akauliza, ‘Ni nani
atakayemdanganya Ahabu, ili
apande kwenda na kufia huko
Ramothi-gileadi?’ Na malaika
mmoja akasema jambo moja
na mwingine akasema jambo
lingine. **21** Kisha roho*[e] fu-
lani akaja na kusimama mbe-
le za Yehova na kusema,
‘Mimi nitamdanganya.’ Yeho-
va akamuuliza, ‘Utatumia njia
gani?’ **22** Akajibu, ‘Nitaenda
na kuwa roho ya udanganyi-
fu katika vinywa vya mana-
bii wake wote.’[f] Kwa hiyo aka-
sema, ‘Utamdanganya, na
zaidi ya hilo, utafanikiwa. Ne-
nda ukafanye hivyo.’ **23** Na
sasa Yehova ametia roho ya
udanganyifu katika vinywa
vya hawa manabii wako wote,[g]
lakini Yehova ametangaza
kwamba utapata msiba.”[h]

---

**22:21** * Au “malaika.”

**24** Sasa Sedekia mwana wa
Kenaana akamkaribia Mika-
ya na kumpiga kwenye shavu
na kumuuliza: “Roho ya Yeho-
va iliniacha jinsi gani na kuja
kuzungumza nawe?”[a] **25** Mi-
kaya akamjibu: “Tazama! Uta-
jua ni jinsi gani utakapoi-
ngia katika chumba cha nda-
ni zaidi kujificha.” **26** Ndi-
po mfalme wa Israeli akasema:
“Mchukue Mikaya umpeleke
kwa Amoni mkuu wa jiji na
kwa Yoashi mwana wa mfalme.
**27** Waambie, ‘Mfalme anase-
ma hivi: “Mfungeni mtu huyu
gerezani[b] na kumlisha kiasi ki-
dogo cha mkate na maji mpa-
ka nitakaporudi kwa amani.”’”
**28** Lakini Mikaya akasema:
“Ukirudi kwa amani, basi Ye-
hova hajazungumza nami.”[c] Ki-
sha akasema: “Zingatieni ma-
neno yangu, enyi watu wote.”

**29** Basi mfalme wa Israe-
li na Yehoshafati mfalme wa
Yuda wakapanda kwenda
Ramothi-gileadi.[d] **30** Ndipo
mfalme wa Israeli akamwa-
mbia Yehoshafati: “Nitabadi-
li sura yangu na kuingia vi-
tani, lakini wewe vaa mava-
zi yako ya kifalme.” Kwa hiyo
mfalme wa Israeli akabadi-
li sura yake[e] na kuingia vita-
ni. **31** Sasa mfalme wa Siria
alikuwa amewaagiza hivi ma-
kamanda wake 32 wa magari
ya vita:[f] “Msipigane na yeyo-
te, mdogo au mkubwa, isipo-
kuwa mfalme wa Israeli.”
**32** Na mara tu makamanda
hao wa magari ya vita wali-
pomwona Yehoshafati, wakaa-
mbiana: “Hakika huyu ndiye
mfalme wa Israeli.” Basi wa-
kamgeukia ili kupigana naye;
na Yehoshafati akaanza kulilia
msaada. **33** Makamanda hao

SURA YA 22
*a* Kum 28:15, 25
*b* 2Nya 18:17
*c* Isa 6:1; Eze 1:26
*d* 2Nya 18:18-22; Ayu 1:6; Da 7:9, 10; Mt 18:10; Ufu 5:11
*e* Zb 104:4; Ebr 1:7, 14
*f* 1Fa 22:6
*g* Eze 14:9
*h* 1Fa 20:42

Safu ya 2
*a* 2Nya 18:23-27
*b* Ebr 11:32, 36
*c* Hes 16:28, 29
*d* 2Nya 18:28-32
*e* 2Nya 35:22
*f* 1Fa 20:1

wa magari ya vita walipoona
kwamba hakuwa mfalme wa
Israeli, mara moja wakaacha
kumfuatia.
**34** Lakini mtu fulani alivu-
ta upinde wake bila kukusu-
dia na kumpiga mfalme wa Is-
raeli katikati ya sehemu amba-
zo koti lake la vita linaungana.
Basi mfalme akamwambia mtu
aliyeendesha gari lake: “Geu-
ka uniondoe vitani,* kwa sa-
babu nimejeruhiwa vibaya.”[a]
**35** Vita vikapamba moto siku
hiyo yote, nao wakalazimika
kumsimamisha mfalme ndani
ya gari akiwaelekea Wasiria.
Damu ya jeraha lake ikamwa-
gika ndani ya gari lake la vita,
akafa jioni.[b] **36** Jua lilipoku-
wa likitua amri hii ikatanga-
zwa kambini: “Kila mtu aende
katika jiji lake! Kila mtu aende
katika nchi yake!”[c] **37** Basi
mfalme akafa, akaletwa Sama-
ria; wakamzika mfalme huko
Samaria. **38** Walipolisafisha
gari hilo la vita kando ya kidi-
mbwi cha Samaria, mbwa wa-
liramba damu yake na maka-
haba wakaogea mahali hapo,*
kama Yehova alivyokuwa ame-
sema.[d]
**39** Na mambo mengine kati-
ka historia ya Ahabu, mambo
yote aliyofanya na nyumba
aliyojenga ya* pembe za
tembo[e] na majiji yote aliyoje-
nga, je, hayajaandikwa kati-
ka kitabu cha historia ya
nyakati za wafalme wa Israe-
li? **40** Kisha Ahabu akafa na
kuzikwa pamoja na mababu
zake;[f] na Ahazia[g] mwana wake
akawa mfalme baada yake.

**41** Yehoshafati[a] mwana wa
Asa aliwekwa kuwa mfalme
wa Yuda katika mwaka wa nne
wa utawala wa Mfalme Aha-
bu wa Israeli. **42** Yehoshafa-
ti alikuwa na umri wa miaka
35 alipowekwa kuwa mfalme,
naye alitawala kwa miaka 25
huko Yerusalemu. Mama yake
aliitwa Azuba binti ya Shil-
hi. **43** Yehoshafati aliende-
lea kutembea katika njia yote
ya Asa[b] baba yake. Hakugeu-
ka na kuiacha njia hiyo, naye
alitenda yaliyokuwa sawa ma-
choni pa Yehova.[c] Hata hivyo,
mahali pa juu hapakuondo-
lewa, na bado watu waliku-
wa wakitoa dhabihu na kufu-
kiza moshi wa dhabihu ma-
hali pa juu.[d] **44** Yehoshafa-
ti alidumisha mahusiano ya
amani na mfalme wa Israe-
li.[e] **45** Na mambo mengine
katika historia ya Yehoshafa-
ti, mambo makuu aliyotekele-
za na jinsi alivyopigana vita,
je, hayajaandikwa katika ki-
tabu cha historia ya nyakati
za wafalme wa Yuda? **46** Pia
aliwaondoa kabisa nchini wa-
naume wote makahaba wa he-
kaluni[f] waliobaki katika siku
za Asa baba yake.[g]
**47** Wakati huo hakukuwa
na mfalme katika nchi ya Edo-
mu;[h] naibu ndiye aliyetawala
kama mfalme.[i]
**48** Yehoshafati pia akate-
ngeneza meli* za Tarshishi
za kwenda Ofiri kuleta dha-
habu,[j] lakini hazikwenda
kwa sababu meli hizo zili-
vunjika huko Esion-geberi.[k]
**49** Wakati huo ndipo Ahazia
mwana wa Ahabu alipomwa-
mbia Yehoshafati: “Waruhusu
watumishi wangu wasafiri na
watumishi wako katika meli

---

**22:34** *Tnn., “kambini.” **22:38** *Au labda, “mbwa waliramba damu yake mahali ambapo makahaba waliogea.” **22:39** *Au “jumba la mfalme alilojenga la.”

**22:48** *Angalia Kamusi, uku. 2012.

---

SURA YA 22
a 2Nya 18:33, 34
b 1Fa 20:42
c 1Fa 22:17
d 1Fa 21:18, 19
e 1Fa 10:22; Eze 27:15
f 1Fa 16:28
g 2Fa 1:2; 2Nya 20:35

Safu ya 2
a 1Nya 3:10; 2Nya 17:1; 2Nya 20:31; Mt 1:8
b 1Fa 15:11; 2Nya 14:11; 2Nya 15:8
c 2Nya 17:3
d Kum 12:14; 1Fa 14:23; 1Fa 15:14
e 2Nya 18:1; 2Nya 19:2
f Kum 23:17, 18; 1Fa 14:24
g 1Fa 15:11, 12
h Mwa 36:1, 9
i 2Sa 8:14; 2Fa 8:20-22; Zb 108:9
j 1Fa 10:22
k 1Fa 9:26; 2Nya 20:35-37

hizo," lakini Yehoshafati haku-
kubali.
50 Kisha Yehoshafati akafa
na kuzikwa pamoja na mababu
zake[a] katika Jiji la Daudi babu
yake; na Yehoramu[b] mwanawe
akawa mfalme baada yake.
51 Ahazia[c] mwana wa Aha-
bu akawa mfalme wa Israeli
huko Samaria katika mwaka
wa 17 wa utawala wa Mfalme
Yehoshafati wa Yuda, naye ali-
tawala Israeli kwa miaka
miwili. 52 Aliendelea kute-
nda maovu machoni pa Yeho-
va na kutembea katika njia
ya baba yake[a] na mama yake[b]
na katika njia ya Yeroboamu
mwana wa Nebati, aliyesaba-
bisha Waisraeli watende dha-
mbi.[c] 53 Aliendelea kumwa-
budu Baali[d] na kumwinamia,
akaendelea kumkasirisha Ye-
hova Mungu wa Israeli,[e] kama
baba yake alivyokuwa ame-
fanya.

SURA YA 22
a 1Fa 2:10
b 2Fa 8:16; 2Nya 21:1, 5
c 2Fa 1:2

Safu ya 2
a 1Fa 16:30
b 1Fa 21:25
c 1Fa 12:28-30; 1Fa 13:33
d 1Fa 16:31, 32; 2Fa 1:2
e Kut 20:3; Kut 34:14

KITABU CHA PILI CHA

# WAFALME

## YALIYOMO

1 Baada ya kifo cha Ahabu,
Wamoabu[a] waliwaasi Wais-
raeli.
2 Huo ndio wakati ambapo
Ahazia alianguka chini kupi-
tia kiunzi kilichokuwa katika
chumba chake cha darini kule
Samaria, akajeruhiwa. Kwa
hiyo akawatuma wajumbe,
akawaambia: “Nendeni mka-
muulize Baal-zebubu mungu
wa Ekroni[b] ikiwa nitapona je-
raha hili.”[c] 3 Lakini malaika
wa Yehova akamwambia Eli-
ya*[d] Mtishbi: “Ondoka, nenda
ukakutane na wajumbe wa
mfalme wa Samaria, uwaulize,
‘Je, mnaenda kutafuta ushau-
ri kutoka kwa Baal-zebubu
mungu wa Ekroni kwa sababu
hakuna Mungu katika Israeli?[e]
4 Kwa hiyo Yehova anasema
hivi: “Hutatoka katika kita-
nda unacholalia, kwa maana
hakika utakufa.”’” Kisha Eli-
ya akaenda zake.
5 Wajumbe hao waliporudi
kwake, mara moja akawauliza:
“Kwa nini mmerudi?” 6 Wa-
kamjibu: “Kuna mtu aliyeku-
ja kukutana nasi, akatuambia,
‘Nendeni, rudini kwa mfalme
aliyewatuma mkamwambie,
“Yehova anauliza hivi: ‘Je,
unawatuma wajumbe waende
kutafuta ushauri kutoka kwa
Baal-zebubu mungu wa Ekro-
ni kwa sababu hakuna Mungu
katika Israeli? Kwa hiyo, huta-
toka katika kitanda unachola-
lia, kwa maana hakika utaku-
fa.’”’”[f] 7 Ndipo mfalme aka-
wauliza: “Mtu aliyekuja kuku-
tana nanyi na kusema maneno
hayo alikuwaje?” 8 Waka-
mwambia: “Alikuwa mwana-
mume aliyevaa vazi la manyo-
ya[a] na mshipi wa ngozi kiuno-
ni.”[b] Mara moja akasema: “Ni
Eliya Mtishbi.”
9 Kisha mfalme akamtuma
mkuu wa 50 na wanaume
wake 50 kwa Eliya. Mkuu huyo
alipanda kwenda kumwona,
akamkuta ameketi kwenye ki-
lele cha mlima. Akamwambia:
“Mtu wa Mungu wa kweli,[c]
mfalme anasema, ‘Shuka chi-
ni.’” 10 Lakini Eliya akamji-
bu mkuu huyo wa 50: “Ikiwa
kwa kweli mimi ni mtu wa Mu-
ngu, moto na ushuke kutoka
mbinguni,[d] ukuteketeze wewe
na wanaume wako 50.” Basi
moto ukashuka kutoka mbi-
nguni, ukamteketeza pamoja
na wanaume wake 50.
11 Kwa hiyo mfalme aka-
mtuma tena mkuu mwingine
wa 50 na wanaume wake 50
kwenda kwa Eliya. Akaenda na
kumwambia: “Mtu wa Mungu
wa kweli, mfalme anasema,
‘Shuka chini haraka.’” 12 La-
kini Eliya akawajibu, “Iki-
wa mimi ni mtu wa Mungu wa
kweli, moto na ushuke kutoka
mbinguni, ukuteketeze wewe
na wanaume wako 50.” Basi
moto wa Mungu ukashuka ku-
toka mbinguni, ukamteketeza
pamoja na wanaume wake 50.
13 Kisha mfalme akamtu-
ma tena mkuu wa tatu wa 50
na wanaume wake 50. Laki-
ni yule mkuu wa tatu wa 50
akapanda, akainama na ku-
piga magoti mbele ya Eliya,
akaanza kumsihi apate kiba-
li mbele yake na kumwambia,
“Mtu wa Mungu wa kweli, ta-
fadhali, acha uhai wangu na
uhai wa watumishi hawa wako
50 uwe* na thamani machoni

1:3 * Maana yake “Mungu Wangu Ni Yehova.”

1:13 * Au “nafsi yangu na nafsi ya watumishi hawa wako 50 iwe.”

SURA YA 1
a Mwa 19:36, 37; 2Sa 8:2; Zb 60:8
b Yos 13:2, 3; 1Sa 5:10
c 2Fa 1:16
d 1Fa 17:1; 1Fa 18:36
e Isa 8:19; Yer 2:11
f 1Nya 10:13, 14

Safu ya 2
a 1Fa 19:19; Zek 13:4; Ebr 11:32, 37
b Mt 3:4
c Kum 33:1
d Hes 11:1; Hes 16:35; Lu 9:54; Yud 7

pako. 14 Tayari moto ume-
shuka kutoka mbinguni uka-
wateketeza wale wakuu wawi-
li wa kwanza wa 50 na maku-
ndi yao ya 50, lakini sasa acha
uhai wangu uwe* na thamani
machoni pako.”
15 Ndipo malaika wa Yeho-
va akamwambia Eliya: “Shu-
ka pamoja naye. Usimwogo-
pe.” Basi akainuka, akashu-
ka na kwenda pamoja naye
kwa mfalme. 16 Kisha Eliya
akamwambia mfalme: “Yeho-
va anasema hivi: ‘Uliwatuma
wajumbe kutafuta ushauri ku-
toka kwa Baal-zebubu mungu
wa Ekroni.[a] Je, ni kwa sababu
hakuna Mungu katika Israe-
li?[b] Kwa nini hukutafuta neno
lake? Basi hutatoka katika ki-
tanda unacholalia, kwa maa-
na hakika utakufa.’” 17 Kwa
hiyo akafa, kulingana na neno
la Yehova ambalo Eliya ali-
kuwa amesema; na kwa kuwa
Ahazia hakuwa na mwana, Ye-
horamu*[c] akawa mfalme baa-
da yake katika mwaka wa pili
wa Yehoramu[d] mwana wa Ye-
hoshafati mfalme wa Yuda.
18 Na mambo mengine kati-
ka historia ya Ahazia,[e] mambo
aliyofanya, je, hayajaandikwa
katika kitabu cha historia ya
nyakati za wafalme wa Israeli?

2 Yehova alipokuwa karibu
kumchukua Eliya[f] kue-
lekea mbinguni* katika dho-
ruba ya upepo,[g] Eliya na Eli-
sha[h] wakaondoka Gilgali.[i]
2 Eliya akamwambia Elisha:
“Kaa hapa, tafadhali, kwa sa-
babu Yehova amenituma Be-
theli.” Lakini Elisha akase-
ma: “Kwa hakika kama Yehova
anavyoishi na kama unavyoi-
shi,* sitakuacha.” Basi waka-
shuka kwenda Betheli.[a] 3 Ki-
sha wana wa manabii* huko
Betheli wakaja kwa Elisha na
kumuuliza: “Je, unajua kwa-
mba leo Yehova anamchukua
bwana wako asiwe kiongozi
wako?”[b] Ndipo akajibu: “Taya-
ri najua. Nyamazeni.”
4 Sasa Eliya akamwambia:
“Elisha, tafadhali kaa hapa,
kwa sababu Yehova amenitu-
ma Yeriko.”[c] Lakini Elisha aka-
sema: “Kwa hakika kama Ye-
hova anavyoishi na kama una-
vyoishi,* sitakuacha.” Basi wa-
kaenda Yeriko. 5 Kisha wana
wa manabii waliokuwa Yeriko
wakaenda kwa Elisha na ku-
muuliza: “Je, unajua kwamba
leo Yehova anamchukua bwa-
na wako asiwe kiongozi juu
yako?” Ndipo akajibu: “Tayari
najua. Nyamazeni.”
6 Sasa Eliya akamwambia:
“Kaa hapa, tafadhali, kwa sa-
babu Yehova amenituma Yor-
dani.” Lakini Elisha akase-
ma: “Kwa hakika kama Yehova
anavyoishi na kama unavyoi-
shi,* sitakuacha.” Basi wote
wawili wakaendelea na safari.
7 Na wana 50 wa manabii wa-
kaenda pia, wakasimama na
kuwatazama kwa mbali wote
wawili wakiwa wamesimama
kando ya Mto Yordani. 8 Ki-
sha Eliya akachukua vazi lake
rasmi,[d] akaliviringa na kuya-
piga maji, nayo yakagawanyi-
ka kushoto na kulia, basi wote
wawili wakavuka ng’ambo ku-
pitia nchi kavu.[e]
9 Mara tu walipovuka, Eli-
ya akamwambia Elisha:

SURA YA 1
a Yos 13:2, 3
b 2Fa 1:3
c 2Fa 3:1; 2Fa 9:22
d 2Fa 8:16
e 1Fa 22:51

SURA YA 2
f 1Fa 17:1
g 2Fa 2:11
h 1Fa 19:16
i 2Fa 4:38

Safu ya 2
a Mwa 28:18, 19; 1Fa 12:28, 29; 2Fa 2:23
b 1Fa 19:16
c Yos 6:26; 1Fa 16:34
d 1Fa 19:19
e Kut 14:21, 22; Yos 3:17; 2Fa 2:13, 14

1:14 * Au “nafsi yangu iwe.” 1:17 * Yaani, ndugu ya Ahazia. 2:1 * Au “angani.”

2:2, 4, 6 * Au “nafsi yako inavyoishi.” 2:3 * Inaonekana maneno “wana wa manabii” yanarejelea shule ya kuwafundisha manabii au chama cha manabii.

"Omba jambo unalotaka ni-
kutendee kabla sijachukuli-
wa na kukuacha." Basi Elisha
akamuuliza: "Tafadhali, na-
weza kupata mafungu mawi-
li[a] ya* roho yako?"[b] **10** Eli-
ya akajibu: "Umeomba jambo
gumu. Ikiwa utaniona nita-
kapochukuliwa na kukuacha,
itakuwa hivyo kwako; lakini
usiponiona, jambo hilo halita-
tokea."

**11** Walipokuwa wakite-
mbea, huku wakizungumza,
kwa ghafla gari la moto na fa-
rasi wa moto[c] wakawatengani-
sha, na Eliya akapanda kuele-
kea mbinguni* katika dhoru-
ba ya upepo.[d] **12** Elisha alita-
zama huku akipaza sauti,
"Baba yangu, baba yangu! Gari
la Israeli na wapanda farasi
wake!"[e] Alipotoweka kabisa
machoni pake, akashika mava-
zi yake mwenyewe na kuyara-
rua vipande viwili.[f] **13** Ndipo
akaliokota vazi rasmi[g] la Eliya
lililokuwa limeanguka kutoka
kwa Eliya, akarudi na kusima-
ma kwenye ukingo wa Yorda-
ni. **14** Kisha akachukua vazi
rasmi la Eliya lililokuwa limea-
nguka kutoka kwake, akayapi-
ga maji na kuuliza: "Yuko wapi
Yehova, Mungu wa Eliya?" Ali-
poyapiga maji, yaligawanyika
kushoto na kulia, Elisha aka-
vuka ng'ambo.[h]

**15** Wana wa manabii walio-
kuwa Yeriko walipomwona
kwa mbali, wakasema: "Roho
ya Eliya imetua juu ya Elisha."[i]
Basi wakaenda kukutana
naye na kumwinamia mpaka
ardhini. **16** Wakamwambia:
"Hapa sisi watumishi wako
tuna wanaume mashujaa 50.
Tafadhali, waruhusu waende
kumtafuta bwana wako. Lab-
da roho ya* Yehova imemwi-
nua juu na kumtupa juu ya
mojawapo ya milima au kati-
ka mojawapo ya mabonde."[a]
Lakini akawaambia: "Msiwa-
tume." **17** Hata hivyo, walie-
ndelea kumsihi mpaka akaona
aibu, kwa hiyo akasema: "Wa-
tumeni." Wakawatuma wanau-
me 50, nao wakaendelea ku-
mtafuta kwa siku tatu, lakini
hawakumpata. **18** Waliporu-
di kwake, alikuwa anakaa Ye-
riko.[b] Kisha akawauliza: "Je,
sikuwaambia msiende?"

**19** Baada ya muda watu wa
jiji hilo wakamwambia Elisha:
"Bwana wetu, unaona kwa-
mba jiji hili liko mahali pa-
zuri;[c] lakini maji ni mabaya,
na wakaaji wa nchi ni tasa."*
**20** Akawaambia: "Nileteeni
bakuli dogo jipya, mweke chu-
mvi ndani yake." Basi waka-
mletea. **21** Kisha akatoka na
kwenda kwenye chemchemi
ya maji hayo, akatupa chumvi
ndani yake[d] na kusema: "Ye-
hova anasema hivi: 'Nimeya-
ponya maji haya. Hayatasaba-
bisha tena kifo wala utasa.'"*
**22** Na maji hayo yameponywa
mpaka leo hii, kulingana na
neno alilosema Elisha.

**23** Akapanda kutoka huko
na kwenda Betheli. Alipokuwa
akitembea njiani, wavulana
fulani walitoka jijini na kua-
nza kumdhihaki,[e] wakaende-
lea kumwambia: "Panda juu,
wewe mwenye upara! Panda
juu, wewe mwenye upara!"
**24** Hatimaye akageuka na ku-
watazama, akawalaani kati-
ka jina la Yehova. Ndipo dubu
jike wawili[f] wakatoka msitu-

SURA YA 2
*a* Kum 21:17
*b* Kum 34:9; 1Fa 19:16; Lu 1:17
*c* 2Fa 6:17; Zb 68:17
*d* 2Nya 21:5, 12; Yoh 3:13
*e* 2Fa 13:14
*f* 2Sa 1:11, 12; Ayu 1:19, 20
*g* 1Fa 19:19; 2Fa 1:8; Zek 13:4; Mt 3:4
*h* Yos 3:13; 2Fa 2:8
*i* Hes 11:24, 25; Hes 27:18, 20; 2Fa 2:9

Safu ya 2
*a* 1Fa 18:11, 12
*b* Yos 6:26; 1Fa 16:34
*c* Kum 34:1-3
*d* Kut 15:23-25; 2Fa 4:38-41
*e* 2Nya 36:15, 16; Lu 10:16
*f* Met 17:12

**2:9** *Au "sehemu mbili za." **2:11** *Au "angani." **2:16** *Au "upepo wa." **2:19** *Au labda, "yanaharibu mimba." **2:21** *Au labda, "kuharibu mimba."

ni na kuwararua vipandevi-
pande watoto 42.[a] **25** Kuto-
ka huko, akaendelea na safari
mpaka Mlima Karmeli,[b] na ku-
toka huko akarudi Samaria.

**3** Yehoramu[c] mwana wa
Ahabu akawa mfalme wa
Israeli kule Samaria kati-
ka mwaka wa 18 wa utawa-
la wa Mfalme Yehoshafati
wa Yuda, naye alitawala kwa
miaka 12. **2** Akaendelea ku-
tenda maovu machoni pa Ye-
hova, lakini si kwa kadiri ali-
yotenda baba yake au mama
yake, kwa maana aliondoa
nguzo takatifu ya Baali amba-
yo baba yake alikuwa amete-
ngeneza.[d] **3** Hata hivyo, ali-
shikamana na dhambi ambazo
Yeroboamu mwana wa Neba-
ti alikuwa amesababisha Wais-
raeli watende.[e] Hakuziacha.

**4** Mesha mfalme wa Moabu
alikuwa mfugaji wa kondoo,
naye alikuwa akilipa wanako-
ndoo 100,000 na kondoo dume
100,000 ambao hawajakatwa
manyoya kama ushuru kwa
mfalme wa Israeli. **5** Mara tu
Ahabu alipokufa,[f] mfalme wa
Moabu akamwasi mfalme wa
Israeli.[g] **6** Basi Mfalme Yeho-
ramu akaondoka Samaria siku
hiyo na kuwakusanya Wais-
raeli wote. **7** Akamtumia pia
ujumbe Mfalme Yehoshafati
wa Yuda, akisema: "Mfalme
wa Moabu ameniasi. Je, utae-
nda pamoja nami kupigana
vita dhidi ya Moabu?" Akase-
ma: "Nitaenda.[h] Mimi ni kama
wewe. Watu wangu ni kama
watu wako. Farasi wangu ni
kama farasi wako."[i] **8** Kisha
akamuuliza: "Tupande kupitia
njia gani?" Akajibu: "Kupitia
njia ya nyika ya Edomu."

**9** Basi mfalme wa Israeli
akaondoka pamoja na mfalme
wa Yuda na mfalme wa Edo-
mu.[a] Baada ya kuzunguka kwa
siku saba, jeshi na wanyama
wa kufugwa waliokuwa waki-
wafuata hawakuwa na maji.
**10** Mfalme wa Israeli akase-
ma: "Inasikitisha sana! Yeho-
va ametuita sisi wafalme
watatu ili tu atutie mikononi
mwa Moabu!" **11** Ndipo Ye-
hoshafati akauliza: "Je, ha-
kuna nabii wa Yehova maha-
li hapa ambaye tunaweza ku-
mwomba ushauri kutoka kwa
Yehova?[b] Basi mmoja wa wa-
tumishi wa mfalme wa Israe-
li akajibu: "Yupo Elisha[c] mwa-
na wa Shafati, aliyekuwa aki-
mmiminia Eliya maji mikono-
ni."*[d] **12** Kisha Yehoshafati
akasema: "Neno la Yehova liko
pamoja naye." Basi mfalme wa
Israeli na pia Yehoshafati na
mfalme wa Edomu wakashuka
kwenda kumwona.

**13** Elisha akamwambia mfa-
lme wa Israeli: "Kwa nini ume-
kuja kuniona?*[e] Nenda kwa
manabii wa baba yako na
kwa manabii wa mama yako."[f]
Lakini mfalme wa Israeli
akamwambia: "Sitaenda, kwa
maana ni Yehova aliyetui-
ta sisi wafalme watatu ili
atutie mikononi mwa Moa-
bu." **14** Elisha akamwambia:
"Kwa hakika kama anavyoi-
shi Yehova wa majeshi amba-
ye ninamtumikia,* kama si-
ngekuwa ninamheshimu Mfal-
me Yehoshafati[g] wa Yuda,
singekutazama wala kukuti-
lia maanani.[h] **15** Sasa nile-
tee mpiga kinubi."*[i] Mara

**3:11** * Au "aliyekuwa mtumishi wa Eliya." **3:13** * Tnn., "Kuna nini kati yangu nawe?" **3:14** * Tnn., "ambaye ninasimama mbele zake." **3:15** * Au "mwanamuziki."

SURA YA 2
a 2Fa 1:10
b 2Fa 4:25

SURA YA 3
c 2Fa 1:17
d 1Fa 16:30-33
e 1Fa 12:28-30
f 1Fa 22:37
g 2Sa 8:2
h 2Nya 19:2
i 1Fa 22:3, 4

Safu ya 2
a 2Sa 8:14
b 1Fa 22:7
c 1Fa 19:16, 2Fa 2:15
d 1Fa 19:19, 21
e 1Sa 2:30, Eze 14:3
f Amu 10:14, 1Fa 18:19, 1Fa 22:6
g 2Nya 17:3, 4, 2Nya 19:3, 4
h Met 15:29
i 1Sa 10:5, 1Nya 25:1

tu mpiga kinubi huyo alipoanza kupiga kinubi, mkono wa Yehova ukaja juu ya Elisha.[a] **16** Akasema, “Yehova anasema hivi: ‘Chimbeni mitaro katika bonde* hili, **17** kwa maana Yehova anasema hivi: “Hamtaona upepo, wala hamtaona mvua; hata hivyo bonde* hili litajaa maji,[b] nanyi mtakunywa maji yake, ninyi, ng’ombe wenu, na wanyama wenu wengine.”’ **18** Lakini hili ni jambo dogo sana machoni pa Yehova,[c] kwa maana ataitia pia Moabu mikononi mwenu.[d] **19** Mnapaswa kuangamiza kila jiji lenye ngome[e] na kila jiji bora, mnapaswa kuukata kila mti mzuri, mnapaswa kuziba chemchemi zote za maji, nanyi mnapaswa kuharibu kila shamba zuri kwa kutupa mawe humo.”[f]

**20** Na asubuhi, wakati ambapo toleo la nafaka la asubuhi hutolewa,[g] maji yakaanza kuja kwa ghafla kutoka upande wa Edomu, na nchi ikajaa maji.

**21** Wamoabu wote wakasikia kwamba wafalme hao walikuwa wamekuja kupigana nao, basi wakawakusanya pamoja wanaume wote walioweza kubeba silaha,* nao wakasimama mpakani. **22** Walipoamka asubuhi na mapema, jua lilikuwa likiangaza juu ya maji, na Wamoabu waliokuwa upande wa pili waliona maji yakiwa mekundu kama damu. **23** Wakasema: “Hii ni damu! Hakika wafalme wamechinjana wenyewe kwa upanga. Haya basi, enyi Wamoabu, twendeni tukachukue nyara!”[h] **24** Walipoingia katika kambi ya Israeli, Waisraeli wakatoka na kuanza kuwaua Wamoabu, nao wakawakimbia.[a] Waisraeli wakazidi kuingia Moabu, wakawaua Wamoabu kadiri walivyosonga. **25** Wakabomoa majiji, na kila mtu akatupa jiwe katika kila shamba zuri, na kulijaza mawe; wakaziba kila chemchemi ya maji[b] na kuukata kila mti mzuri.[c] Mwishowe ni kuta za mawe za jiji la Kir-haresethi[d] pekee zilizobaki, na watu wenye makombeo wakalizunguka na kuliangamiza.

**26** Mfalme wa Moabu alipoona kwamba ameshindwa vitani, akachukua wanaume 700 waliojihami kwa mapanga ili wapenye na kuingia kwa mfalme wa Edomu;[e] lakini hawakuweza. **27** Basi akamchukua mwana wake mzaliwa wa kwanza ambaye angetawala baada yake akamtoa kuwa dhabihu ya kuteketezwa[f] juu ya ukuta. Wamoabu wakawa na ghadhabu kali dhidi ya Waisraeli, kwa hiyo Waisraeli wakaacha kumshambulia mfalme huyo na kurudi katika nchi yao.

**4** Basi mke wa mmoja wa wana wa manabii[g] akamlilia Elisha akisema: “Mume wangu ambaye ni mtumishi wako amekufa, nawe unajua vizuri kwamba mtumishi wako alimwogopa Yehova sikuzote.[h] Sasa mtu fulani aliyemdai mume wangu deni fulani amekuja kuwachukua watoto wangu wawili wawe watumwa wake.” **2** Kwa hiyo Elisha akamuuliza: “Nikusaidieje? Niambie, una nini nyumbani?” Akajibu: “Mimi kijakazi wako sina chochote

---
**3:16, 17** *Au “korongo.” **3:21** *Au “wote waliojifunga mshipi.”

SURA YA 3
a 1Fa 18:46; Eze 1:3; Mdo 11:21
b Zb 107:35
c Yer 32:17; Mk 10:27
d Kum 28:7
e Kum 3:5
f 2Fa 3:25
g Kut 29:39, 40
h Kut 15:9, 10

Safu ya 2
a Law 26:7
b Mwa 26:15; 2Nya 32:4
c 2Fa 3:19
d Isa 16:7
e 2Fa 3:9
f Kum 12:31; 2Nya 28:1, 3; Zb 106:37, 38

SURA YA 4
g 2Fa 2:3, 5
h 1Fa 19:18

nyumbani ila mtungi wa
mafuta."*[a] **3** Basi Elisha aka-
mwambia: "Nenda nje, wao-
mbe majirani wako wote
vyombo, vyombo vitupu. Usio-
mbe vyombo vichache. **4** Ki-
sha uingie nyumbani mwako
pamoja na wanao na kufunga
mlango. Jaza vyombo hivyo
vyote, na uweke kando vili-
vyojaa." **5** Basi mwanamke
huyo akaenda zake.

Alipoingia nyumbani pamo-
ja na wanawe na kufunga
mlango, wakamletea vyombo,
naye akaendelea kuvijaza
mafuta.[b] **6** Vyombo hivyo vi-
lipojaa, akamwambia hivi
mmoja wa wanawe: "Nile-
tee chombo kingine."[c] Laki-
ni mwana huyo akamwa-
mbia: "Hakuna vyombo vingi-
ne." Basi mafuta yakakoma.[d]
**7** Kwa hiyo mwanamke huyo
akaenda kwa yule mtu wa Mu-
ngu wa kweli, mtu huyo aka-
mwambia: "Nenda, yauze ma-
futa hayo ulipe madeni yako,
nawe pamoja na wanao mna-
weza kuishi kwa kile kinacho-
baki."

**8** Siku moja Elisha alienda
Shunemu,[e] na huko kulikuwa
na mwanamke mmoja maaru-
fu, mwanamke huyo aka-
msihi sana ale chakula huko.[f]
Na kila mara alipopita mahali
hapo, alikuwa akiingia maha-
li hapo kula chakula. **9** Basi
mwanamke huyo akamwa-
mbia mume wake: "Najua
kwamba mtu huyu anayepitia
hapa kila mara ni mtu mta-
katifu wa Mungu. **10** Tafa-
dhali, acha tutengeneze chu-
mba kidogo juu ya paa,[g] tu-
mwekee humo kitanda, meza,
kiti, na kinara cha taa. Kisha,
wakati wowote anapotutembe-
lea, anaweza kukaa humo."[a]

**11** Siku moja Elisha alifika
huko, akaingia katika chumba
hicho kilichokuwa paani ili
alale. **12** Basi akamwambia
Gehazi[b] mtumishi wake: "Mwi-
te huyo mwanamke Mshuna-
mu."[c] Kwa hiyo akamwita,
basi akaja na kusimama mbe-
le yake. **13** Kisha Elisha aka-
mwambia Gehazi: "Tafadhali
mwambie mwanamke huyu,
'Umejitaabisha sana kwa aji-
li yetu.[d] Tukufanyie nini?[e]
Je, ninaweza kuzungumza na
mfalme[f] au mkuu wa jeshi kwa
niaba yako?'" Lakini mwana-
mke huyo akasema: "Ninai-
shi miongoni mwa watu wangu
mwenyewe." **14** Kwa hiyo Eli-
sha akauliza: "Basi tumfa-
nyie nini mwanamke huyu?"
Gehazi akasema: "Kwa kweli,
hana mwana,[g] na mume wake
ni mzee." **15** Mara moja aka-
sema: "Mwite." Basi akamwita,
akaja na kusimama mlango-
ni. **16** Kisha Elisha akasema:
"Wakati huu, mwaka ujao, uta-
kuwa ukimkumbatia mwana."[h]
Lakini mwanamke huyo akase-
ma: "La hasha, bwana wangu,
mtu wa Mungu wa kweli! Usini-
danganye mimi kijakazi wako."

**17** Hata hivyo, mwanamke
huyo akapata mimba na kuzaa
mwana wakati huohuo mwaka
uliofuata, kama Elisha alivyo-
mwambia. **18** Mtoto huyo
akakua, na siku moja alito-
ka kwenda kwa baba yake ali-
yekuwa na wavunaji. **19** Ali-
kuwa akimwambia baba yake:
"Kichwa changu kinauma, ja-
mani kichwa changu kinau-
ma!" Ndipo baba yake aka-
mwambia mtumishi: "Mbebe
umpeleke kwa mama yake."

---

**4:2** * Au "mtungi wa mafuta wenye mdomo wa birika."

SURA YA 4
a 1Fa 17:9, 12
b Mk 6:41; Mk 8:6-8; Yoh 2:7-9
c Mt 14:19
d Yos 5:12; 1Fa 17:14
e Yos 19:17, 18
f Mwa 19:1-3; Amu 13:15
g Amu 3:20; 1Fa 17:19

Safu ya 2
a Mt 10:41; Ro 12:13; Ebr 13:2
b 2Fa 5:25-27; 2Fa 8:4
c Yos 19:17, 18
d Ro 16:6
e 2Fa 4:1, 2; Ebr 6:10
f 2Fa 8:3
g Mwa 15:2; Mwa 30:1
h Mwa 18:10

**20** Basi akambeba na kumru-
disha kwa mama yake, naye
akakaa kwenye mapaja ya
mama yake mpaka adhu-
huri, kisha akafa.[a] **21** Basi
akapanda na kumlaza kwe-
nye kitanda cha mtu wa Mu-
ngu wa kweli,[b] akafunga mla-
ngo na kuondoka. **22** Sasa
akamwita mume wake na ku-
mwambia: “Tafadhali, mwagi-
ze mtumishi mmoja aje kwa-
ngu na punda mmoja, ili nie-
nde haraka kwa yule mtu wa
Mungu wa kweli na kurudi.”
**23** Lakini mume wake aka-
sema: “Kwa nini unaenda
kumwona leo? Si mwezi
mpya[c] wala sabato.” Hata hi-
vyo, mwanamke huyo akase-
ma: “Mambo yote yako sawa.”
**24** Basi akaweka matandiko
juu ya punda na kumwambia
mtumishi wake: “Kaza mwe-
ndo. Usipunguze mwendo
mpaka nitakapokwambia.”

**25** Basi akaenda kwa mtu
wa Mungu wa kweli kwenye
Mlima Karmeli. Mara tu mtu
wa Mungu wa kweli alipomwo-
na kutoka mbali, akamwambia
Gehazi mtumishi wake: “Ta-
zama! Ndiye yule mwanamke
Mshunamu anakuja. **26** Tafa-
dhali, kimbia ukakutane naye
na kumuuliza, ‘Je, u mzima?
Je, mume wako ni mzima? Je,
mtoto wako ni mzima?’”
Mwanamke huyo akasema:
“Mambo yote yako sawa.”
**27** Mwanamke huyo alipofika
kwa mtu wa Mungu wa kweli
mlimani, mara moja akamshi-
ka miguu.[d] Ndipo Gehazi aka-
mkaribia ili amsukume mbali,
lakini mtu wa Mungu wa kweli
akasema: “Mwache, kwa maa-
na ana* uchungu mwingi sana,
na Yehova amenificha jambo
hilo na hajaniambia.” **28** Ndi-
po mwanamke huyo akasema:
“Bwana wangu, je, nilikuomba
mwana? Je, sikusema, ‘Usini-
pe tumaini la uwongo’?”[a]

**29** Mara moja akamwambia
Gehazi: “Jifunge mavazi yako
kiunoni,[b] chukua fimbo yangu
mkononi mwako, uende. Uki-
kutana na yeyote, usimsa-
limu; na yeyote akikusalimu,
usimjibu. Nenda uiweke fimbo
yangu juu ya uso wa mvula-
na huyo.” **30** Ndipo mama ya
mvulana huyo akasema: “Kwa
hakika kama Yehova anavyoi-
shi na kama wewe mwenye-
we unavyoishi,* sitakuacha.”[c]
Kwa hiyo Gehazi akaondoka
na kwenda pamoja na mwana-
mke huyo. **31** Gehazi akawa-
tangulia, akaiweka ile fimbo
juu ya uso wa mvulana huyo,
lakini hapakuwa na sauti yo-
yote wala dalili yoyote.[d] Basi
akarudi kukutana na Elisha
na kumwambia: “Mvulana ha-
kuamka.”

**32** Elisha alipoingia kati-
ka nyumba hiyo, mvulana
huyo alikuwa amelala kwe-
nye kitanda chake akiwa
mfu.[e] **33** Aliingia ndani, aka-
jifungia humo pamoja na mvu-
lana huyo na kuanza kusali
kwa Yehova.[f] **34** Kisha aka-
panda kitandani na kumlalia
mtoto huyo, kinywa chake ki-
kiwa juu ya kinywa cha mvu-
lana huyo, macho yake juu ya
macho yake, na viganja vyake
juu ya viganja vyake, akaende-
lea kumlalia, na mwili wa mto-
to huyo ukaanza kupata joto.[g]
**35** Kisha Elisha akatembea
huku na kule chumbani, aka-

SURA YA 4
a 1Fa 17:17
b 2Fa 4:9, 10
c Hes 10:10; Hes 28:11
d Mt 28:9

Safu ya 2
a 2Fa 4:16
b 1Fa 18:46
c Mt 15:22, 28
d Mt 17:15, 16; Mk 9:17, 18
e 2Fa 4:21
f 1Fa 17:19, 20; Yoh 11:41; Mdo 9:40
g 1Fa 17:21, 22; Mdo 20:9, 10

**4:27** *Au “nafsi yake ina.”

**4:30** *Au “kama nafsi yako mwenyewe inavyoishi.”

panda kitandani na kumlalia
tena. Mvulana huyo akapi-
ga chafya mara saba, kisha
akafungua macho.[a] **36** Sasa
akamwita Gehazi na kumwa-
mbia: “Mwite yule mwanamke
Mshunamu.” Basi akamwita,
naye akaja. Ndipo Elisha aka-
mwambia: “Mchukue mwa-
nao.”[b] **37** Mwanamke huyo
akaingia ndani, akaanguka
miguuni pa Elisha na kuinama
mbele yake mpaka ardhini, ki-
sha akamchukua mwanawe na
kutoka nje.

**38** Elisha aliporudi Gilgali,
kulikuwa na njaa kali nchi-
ni.[c] Wana wa manabii[d] wali-
kuwa wameketi mbele yake,
akamwambia mtumishi wake:[e]
“Weka kile chungu kikubwa
motoni uwachemshie mchu-
zi wana wa manabii.” **39** Basi
mmoja wao akaenda shambani
kuchuma miholi, akapata mza-
bibu wa mwituni na kuchu-
ma maboga ya mwituni kutoka
kwenye mzabibu huo, akajaza
vazi lake. Kisha akarudi na ku-
yakata vipandevipande ndani
ya chungu cha mchuzi, bila ku-
jua yalikuwa nini. **40** Baada-
ye wakawapakulia wanaume
hao ili wale, lakini mara tu wa-
lipokunywa mchuzi huo, waka-
lia wakisema: “Kuna kifo ndani
ya chungu hiki, Ee mtu wa Mu-
ngu wa kweli.” Nao hawakuwe-
za kuunywa. **41** Kwa hiyo Eli-
sha akasema: “Leteni unga ki-
dogo.” Baada ya kuutupa nda-
ni ya chungu hicho, akasema:
“Wapakulieni watu.” Na haku-
kuwa tena na kitu chochote
chenye kudhuru ndani ya chu-
ngu hicho.[f]

**42** Mtu fulani alikuja kutoka
Baal-shalisha,[g] akamletea mtu
wa Mungu wa kweli mikate 20
ya shayiri[h] iliyookwa kwa sha-
yiri iliyokomaa kwanza, pamo-
ja na mfuko wa nafaka iliyo-
toka kuvunwa.[a] Kisha Elisha
akasema: “Wape watu ili wale.”
**43** Hata hivyo, mtumishi wake
akamuuliza: “Nitawezaje ku-
wapa wanaume 100 chakula
hiki?”[b] Elisha akasema: “Wape
watu ili wale, kwa maana Yeho-
va anasema hivi: ‘Watakula na
kingine kitabaki.’”[c] **44** Basi
akawapa, nao wakala na kingi-
ne kikabaki,[d] kama Yehova ali-
vyosema.

**5** Sasa Naamani, mkuu wa
jeshi la mfalme wa Siria,
alikuwa mtu maarufu aliyehe-
shimiwa na bwana wake, kwa
sababu Yehova alikuwa ame-
wapa Wasiria ushindi* kupi-
tia yeye. Alikuwa shujaa hoda-
ri, ingawa alikuwa na ukoma.#
**2** Pindi moja Wasiria walipo-
vamia Israeli, walimchukua
mateka msichana mdogo ku-
toka katika nchi ya Israe-
li, akawa kijakazi wa mke wa
Naamani. **3** Msichana huyo
alimwambia hivi bimkubwa
wake: “Laiti bwana wangu
angemtembelea nabii[e] aliye
kule Samaria! Angemponya
ukoma wake.”[f] **4** Basi akae-
nda* na kumwambia bwana
wake mambo aliyosema msi-
chana huyo kutoka Israeli.

**5** Kisha mfalme wa Siria
akasema: “Nenda sasa! Nami
nitamtumia barua mfalme wa
Israeli.” Basi akaenda, akao-
ndoka akiwa amebeba tala-
nta kumi* za fedha, vipande
6,000 vya dhahabu, na mavazi
kumi. **6** Akampelekea mfal-
me wa Israeli barua hiyo

**5:1** *Au “wokovu.” #Au “alikuwa na ugonjwa wa ngozi.” **5:4** *Inawezekana ni Naamani. **5:5** *Talanta moja ilikuwa na uzito wa kilogramu 34.2. Angalia Nyongeza B14.

SURA YA 4
a 2Fa 8:1, 5
b Ebr 11:35
c Kum 28:23, 24; 2Fa 8:1; Eze 14:13
d 2Fa 2:3, 5
e 2Fa 4:12
f Kut 15:23-25; 2Fa 2:19-21
g 1Sa 9:3, 4
h Yoh 6:9

Safu ya 2
a 1Sa 9:6, 7
b Mt 14:17; Mk 8:4
c Mt 14:20; Mk 8:8
d Lu 9:17; Yoh 6:13

SURA YA 5
e 1Fa 19:16
f Mt 8:2; Mt 11:5; Lu 4:27

ambayo ilisema hivi: “Pamo-
ja na barua hii, ninamtu-
ma mtumishi wangu Naama-
ni ili umponye ukoma wake.”
**7** Mara tu mfalme wa Israe-
li aliposoma barua hiyo, aliya-
rarua mavazi yake na kusema:
“Je, mimi ni Mungu, ninaweza
kuua na kumfanya mtu aende-
lee kuwa hai?[a] Kwa maana ana-
mtuma mtu huyu kwangu na
kuniambia nimponye ukoma
wake! Mnaona wenyewe kwa-
mba anatafuta ugomvi nami.”
**8** Lakini Elisha mtu wa Mu-
ngu wa kweli aliposikia kwa-
mba mfalme wa Israeli ame-
yararua mavazi yake, mara
moja akamtumia mfalme uju-
mbe huu: “Kwa nini uliyararua
mavazi yako? Tafadhali, mru-
husu aje kwangu ili ajue kwa-
mba kuna nabii katika Israe-
li.”[b] **9** Basi Naamani akaja na
farasi wake na magari yake ya
vita, akasimama katika mla-
ngo wa nyumba ya Elisha.
**10** Hata hivyo, Elisha aka-
mtuma mjumbe amwambie:
“Nenda ukaoge mara saba[c] ka-
tika Mto Yordani,[d] na mwili
wako utaponywa, nawe utaku-
wa safi.” **11** Ndipo Naamani
akakasirika, akaanza kuondo-
ka akisema: “Nilisema moyo-
ni mwangu, ‘Atatoka na kuni-
jia na kusimama hapa na kulii-
ta jina la Yehova Mungu wake,
akitikisa mkono wake kwenda
mbele na nyuma juu ya uko-
ma ili auponye.’ **12** Je, Aba-
na na Farpari, mito ya Dama-
sko,[e] si bora kuliko maji yote
ya Israeli? Je, siwezi kuoga
humo na kuwa safi?” Ndipo
akageuka na kwenda zake kwa
hasira kali.
**13** Basi watumishi wake wa-
kamkaribia na kumwambia:
“Baba yangu, kama nabii huyo
angekwambia ufanye jambo
fulani lisilo la kawaida, je,
hungefanya? Je, wakati huu
hupaswi kufanya zaidi, kwa
kuwa amekuambia tu, ‘Oga,
uwe safi’?” **14** Ndipo aka-
shuka mtoni na kujitumbuki-
za* mara saba katika Mto Yor-
dani, kama alivyosema mtu
wa Mungu wa kweli.[a] Kisha
mwili wake ukaponywa ukawa
kama mwili wa mvulana mdo-
go,[b] akawa safi.[c]
**15** Kisha akarudi kwa yule
mtu wa Mungu wa kweli,[d] yeye
na msafara wake wote,* akasi-
mama mbele yake na kusema:
“Sasa najua kwamba hakuna
Mungu mahali pengine popo-
te duniani isipokuwa Israeli.[e]
Sasa, tafadhali, pokea zawa-
di# kutoka kwangu mimi mtu-
mishi wako.” **16** Hata hivyo,
Elisha akasema: “Kwa haki-
ka kama Yehova anavyoishi
ambaye ninamtumikia,* sitai-
pokea.”[f] Akamsihi sana aipo-
kee, lakini akazidi kukataa.
**17** Hatimaye Naamani akase-
ma: “Ikiwa hutaipokea, tafa-
dhali, mimi mtumishi wako ni-
naomba udongo wa nchi hii,
kiasi kinachoweza kubebwa
na nyumbu wawili, kwa saba-
bu mimi mtumishi wako sitae-
ndelea kutoa dhabihu ya ku-
teketezwa wala dhabihu kwa
miungu mingine yoyote isi-
pokuwa kwa Yehova. **18** La-
kini Yehova anisamehe mimi
mtumishi wako kwa jambo hili
moja: Bwana wangu anapoi-
ngia katika nyumba ya* Ri-
moni ili kusujudu humo, yeye
huegemea mkono wangu, kwa
hiyo ninalazimika kusujudu

**SURA YA 5**

*a* Kum 32:39
*b* 1Fa 17:24; 1Fa 19:16; 2Fa 3:11, 12; 2Fa 8:4
*c* Law 14:7; Hes 19:4
*d* Yoh 9:6, 7
*e* Isa 7:8

**Safu ya 2**

*a* 2Fa 5:10
*b* Ayu 33:25
*c* Lu 4:27; Lu 5:13
*d* Lu 17:15, 16
*e* Zb 96:4, 5; Isa 43:10
*f* Mt 10:8

---

**5:14** *Au “kujizamisha.” **5:15** *Tnn., “kambi yake yote.” #Tnn., “baraka.” **5:16** *Tnn., “ninasimama mbele zake.” **5:18** *Au “hekalu la.”

katika nyumba ya Rimoni. Ni-
takapokuwa nikisujudu katika
nyumba ya Rimoni, tafadha-
li, naomba Yehova anisame-
he mimi mtumishi wako kwa
kufanya jambo hilo.” **19** Basi
Elisha akamwambia: “Nenda
kwa amani.” Baada ya kuo-
ndoka na kusafiri umbali fu-
lani, **20** Gehazi[a] mtumishi
wa Elisha mtu wa Mungu wa
kweli[b] akasema moyoni mwa-
ke: ‘Tazama, Bwana wa-
ngu amemwacha huyu Naama-
ni Msiria[c] aende zake kwa ku-
kataa kupokea vitu alivyole-
ta. Kwa hakika kama Yehova
anavyoishi, nitakimbia na ku-
mfuata, nichukue kitu fulani
kutoka kwake.’ **21** Kwa hiyo
Gehazi akamfuata mbio Naa-
mani. Naamani alipoona mtu
fulani akimfuata mbio, aka-
shuka kutoka kwenye gari
lake na kwenda kumpokea,
akamuuliza: “Je, mambo yote
yako sawa?” **22** Akasema:
“Mambo yote yako sawa. Bwa-
na wangu amenituma nikwa-
mbie, ‘Tazama! Sasa hivi vi-
jana wawili kutoka kwa wana
wa manabii wamekuja kwa-
ngu kutoka katika eneo lenye
milima la Efraimu. Tafadha-
li, wape talanta moja ya fedha
na mavazi mawili.’”[d] **23** Naa-
mani akasema: “Haya, chu-
kua talanta mbili.” Naye aka-
msihi sana azipokee,[e] akafu-
nga talanta mbili za fedha ka-
tika mifuko miwili, pamoja na
mavazi mawili, akawapa watu-
mishi wake wawili, wakambe-
bea vitu hivyo.

**24** Alipofika Ofeli,* akavi-
chukua kutoka mikononi
mwao, akaviweka nyumba-
ni, na kuwaruhusu watu
hao waende zao. Walipoondo-
ka, **25** akaingia na kusimama
karibu na bwana wake. Sasa
Elisha akamuuliza: “Umetoka
wapi, Gehazi?” Lakini akajibu:
“Mimi mtumishi wako sikwe-
nda mahali popote.”[a] **26** Ndi-
po akamwambia: “Je, moyo
wangu haukuwa pamoja nawe
wakati yule mtu aliposhuka
kutoka kwenye gari lake ili
kukupokea? Je, huu ni waka-
ti wa kupokea fedha au kupo-
kea mavazi au mashamba ya
mizeituni au mashamba ya mi-
zabibu au kondoo au ng’ombe
au watumishi wa kiume au
watumishi wa kike?[b] **27** Sasa
ukoma wa Naamani[c] utashika-
mana nawe pamoja na wazao
wako milele.” Mara moja akao-
ndoka mbele yake akiwa na
ukoma, mweupe kama theluji.[d]

**6** Wana wa manabii[e] waka-
mwambia Elisha: “Taza-
ma! Mahali tunapokaa pamo-
ja nawe ni padogo sana
kwetu. **2** Tafadhali, acha
twende Yordani. Kila mmo-
ja wetu achukue gogo kuto-
ka sehemu hiyo na kujenga
huko mahali tunapoweza ku-
kaa.” Akawaambia: “Nende-
ni.” **3** Mmoja wao akamwa-
mbia: “Tafadhali, unaweza
kwenda pamoja nasi watumi-
shi wako?” Basi akasema: “Ni-
takwenda.” **4** Kwa hiyo akae-
nda pamoja nao, wakafika Yor-
dani na kuanza kukata miti.
**5** Mmoja wao alipokuwa aki-
kata mti, shoka likaanguka
majini, akasema kwa sauti:
“Ole wangu, bwana wangu,
liliazimwa!” **6** Mtu wa Mu-
ngu wa kweli akauliza: “Li-
meanguka wapi?” Basi aka-
mwonyesha mahali hapo.
Ndipo Elisha akakata kipa-
nde cha mti na kukitupa

SURA YA 5
a 2Fa 4:12
2Fa 8:4
b 1Fa 17:24
c 2Fa 5:1
Lu 4:27
d 2Fa 5:5
e 2Fa 5:16

Safu ya 2
a Mdo 5:8, 9
b Mt 10:8
Lu 12:15
Mdo 20:33
1Ti 6:10
c 2Fa 5:1
d Kut 4:6
Hes 12:10

SURA YA 6
e 2Fa 2:3, 5
2Fa 9:1

5:24 *Eneo fulani kule Samaria, inawezekana ni kilima au ngome.

hapo, akalifanya shoka lielee. **7** Akasema: “Lichukue.” Akaunyoosha mkono wake na kulichukua.

**8** Sasa mfalme wa Siria alienda kupigana vita na Waisraeli.[a] Akashauriana na watumishi wake na kuwaambia: “Nitapiga kambi pamoja nanyi mahali fulani na fulani.” **9** Kisha mtu wa Mungu wa kweli[b] akamtumia mfalme wa Israeli ujumbe huu: “Jihadhari usipitie mahali hapa, kwa sababu hapa ndipo Wasiria wanaposhukia.” **10** Basi mfalme wa Israeli akatuma ujumbe mahali ambapo mtu wa Mungu wa kweli alikuwa amemwonya kupahusu. Mtu wa Mungu wa kweli akaendelea kumwonya, naye mfalme akaepuka mahali hapo mara kadhaa.*[c]

**11** Jambo hilo likamkasirisha sana mfalme* wa Siria, kwa hiyo akawaita watumishi wake na kuwauliza: “Niambieni! Ni nani miongoni mwetu aliye upande wa mfalme wa Israeli?” **12** Kisha mmoja wa watumishi wake akajibu: “Hakuna yeyote miongoni mwetu, bwana wangu mfalme! Nabii Elisha aliye Israeli ndiye humwambia mfalme wa Israeli mambo unayosema katika chumba chako mwenyewe cha kulala.”[d] **13** Mfalme akasema: “Nendeni mkatafute mahali alipo, ili niwatume watu wamkamate.” Baadaye mfalme akaambiwa, “Yuko Dothani.”[e] **14** Mara moja akapeleka huko farasi na magari ya vita, na pia jeshi kubwa; likaja usiku na kulizunguka jiji hilo.

**6:10** * Au “zaidi ya mara moja au mbili.”
**6:11** * Tnn., “lilikasirisha sana moyo wa mfalme.”

**15** Mtumishi* wa mtu wa Mungu wa kweli alipoamka asubuhi na mapema na kutoka nje, aliona jeshi lenye farasi na magari ya vita yakiwa yamezunguka jiji. Mara moja mtumishi huyo akamwambia: “Ole wetu, bwana wangu! Tutafanya nini?” **16** Lakini Elisha akamwambia: “Usiogope![a] Kwa maana wale walio pamoja nasi ni wengi kuliko wale walio pamoja nao.”[b] **17** Ndipo Elisha akaanza kusali na kusema: “Ee Yehova, tafadhali, mfungue macho yake, ili aone.”[c] Mara moja Yehova akamfungua macho mtumishi huyo naye akaona, na tazama! eneo lenye milima lilikuwa limejaa farasi na magari ya vita ya moto[d] kumzunguka Elisha pande zote.[e]

**18** Wasiria waliposhuka kuelekea mahali alipokuwa, Elisha akasali kwa Yehova na kusema: “Tafadhali, lipige kwa upofu taifa hili.”[f] Basi akawapiga kwa upofu kama Elisha alivyoomba. **19** Sasa Elisha akawaambia: “Njia yenyewe si hii, na jiji lenyewe si hili. Nifuateni, nami nitawapeleka kwa mtu mnayemtafuta.” Hata hivyo, aliwapeleka Samaria.[g]

**20** Walipofika Samaria, Elisha akasema: “Ee Yehova, wafungue macho ili waone.” Kwa hiyo, Yehova akawafungua macho, nao wakaona kwamba walikuwa katikati ya Samaria. **21** Mfalme wa Israeli alipowaona, alimuuliza Elisha, “Je, niwaue, baba yangu, niwaue?” **22** Lakini Elisha akajibu: “Usiwaue. Je, unawaua wale ambao umewachukua mateka kwa upanga

**6:15** * Au “Mhudumu.”

SURA YA 6
a 1Fa 20:1, 34
1Fa 22:31
b 1Fa 17:24
c Mt 2:12
d Da 2:22, 28
e Mwa 37:16, 17

Safu ya 2
a Kut 14:13
Zb 3:6
b 2Sa 22:31
2Nya 32:7
Zb 18:2
Zb 27:3
Zb 46:7
Zb 55:18
Zb 118:11
Ro 8:31
c Mdo 7:56
d 2Fa 2:11
Zb 68:17
Zek 6:1
e Zb 34:7
Mt 26:53
f Mwa 19:10, 11
g 1Fa 16:29

wako na kwa upinde wako?
Wape mikate na maji ili wale
na kunywa[a] na kurudi kwa
bwana wao.” **23** Basi aka-
waandalia karamu kubwa, nao
wakala na kunywa, kisha aka-
waruhusu warudi kwa bwa-
na wao. Makundi ya wavami-
zi ya Wasiria[b] hayakurudi tena
katika nchi ya Israeli.

**24** Baadaye Ben-hadadi
mfalme wa Siria akalikusa-
nya pamoja jeshi lake lote*
na kupanda kwenda kulizingi-
ra jiji la Samaria.[c] **25** Kwa
hiyo kukawa na njaa kali[d]
sana huko Samaria, nao wa-
kalizingira jiji hilo mpaka ki-
chwa cha punda[e] kikawa na
thamani ya vipande 80 vya fe-
dha, na robo ya kipimo cha
kabi* cha mavi ya njiwa ika-
wa na thamani ya vipande vi-
tano vya fedha. **26** Mfalme
wa Israeli alipokuwa akipi-
ta juu ya ukuta, mwanamke
fulani akamwambia hivi kwa
sauti: “Tusaidie, Ee bwana
wangu mfalme!” **27** Mfalme
akasema: “Yehova asipokusai-
dia, nitakupa msaada kutoka
wapi? Kutoka kwenye uwanja
wa kupuria? Au kutoka kati-
ka shinikizo la divai au mafu-
ta?” **28** Mfalme akamuuliza:
“Una shida gani?” Akamjibu:
“Mwanamke huyu aliniambia,
‘Mtoe mwana wako tumle leo,
na mwanangu tutamla kesho.’[f]
**29** Basi tukamchemsha mwa-
nangu na kumla.[g] Siku iliyo-
fuata nikamwambia, ‘Mlete
mwana wako tumle.’ Lakini
akamficha mwanawe.”

**30** Mara tu mfalme alipo-
sikia maneno ya mwanamke
huyo, akayararua mavazi
yake.[a] Alipokuwa akipita juu
ya ukuta, watu wakaona kwa-
mba alikuwa amevaa nguo za
magunia ndani ya nguo zake.
**31** Mfalme akasema: “Mungu
na aniadhibu, tena vikali, iki-
wa Elisha mwana wa Shafati
hatakatwa kichwa leo!”[b]

**32** Elisha alikuwa ameketi
nyumbani kwake pamoja na
wazee. Mfalme akamtuma mtu
amtangulie, lakini kabla ya
mjumbe huyo kufika, Elisha
akawaambia wazee hao: “Je,
mmeona jinsi ambavyo mwa-
na huyu wa muuaji[c] amemtu-
ma mtu aje kunikata kichwa?
Mjumbe huyo atakapofika, fu-
ngeni mlango, nanyi muusu-
kume ili asiingie. Je, bwana
wake hayuko nyuma yake aki-
mfuata?” **33** Alipokuwa aki-
zungumza nao, mjumbe huyo
akaja kwake, mfalme akase-
ma: “Msiba huu unatoka kwa
Yehova. Kwa nini niendelee
kumngojea Yehova?”

**7** Sasa Elisha akasema: “Si-
kiliza neno la Yehova. Ye-
hova anasema hivi: ‘Kesho ka-
ribu wakati kama huu sea
moja* ya unga laini itakuwa
na thamani ya shekeli moja,
na sea mbili za shayiri zita-
kuwa na thamani ya sheke-
li moja# katika lango la△
Samaria.’”[d] **2** Ndipo kama-
nda msaidizi ambaye mfal-
me alimtegemea akamwambia
hivi mtu wa Mungu wa kwe-
li: “Hata Yehova akiyafungua
malango ya mbinguni ya ma-
furiko, je, kweli jambo hilo

SURA YA 6
a Met 25:21; Ro 12:20
b 2Fa 5:2
c Kum 28:52; 1Fa 20:1
d Law 26:26; Kum 28:15, 17
e Kum 14:3; Eze 4:14
f Law 26:29; Kum 28:53-57; Eze 5:10
g Omb 4:10

Safu ya 2
a Mwa 37:29; 1Fa 21:27
b Yer 38:4
c 1Fa 18:13; 1Fa 21:9, 10

SURA YA 7
d Kum 32:36; 2Fa 7:18

---

**6:24** *Tnn., “akaikusanya pamoja kambi yake yote.” **6:25** *Kabi moja ilikuwa sawa na lita 1.22. Angalia Nyongeza B14.

**7:1** *Sea moja ilikuwa sawa na lita 7.33 (vibaba 6.66). Angalia Nyongeza B14. #Shekeli moja ilikuwa na uzito wa gramu 11.4. Angalia Nyongeza B14. △Au “masoko ya.”

linaweza kutokea?"*[a] Ndipo
Elisha akamwambia, "Utaona
kwa macho yako mwenyewe,[b]
lakini hutakula vyakula hi-
vyo."[c]

**3** Kulikuwa na watu wanne
wenye ukoma kwenye lango la
jiji,[d] nao wakaambiana: "Kwa
nini tuketi hapa mpaka tufe?
**4** Tukisema, 'Acheni tuingie
jijini,' na bado kuna njaa kali
jijini,[e] tutafia humo. Nasi tuki-
keti hapa, bado tutakufa. Basi
sasa twende zetu kwenye ka-
mbi ya Wasiria. Wakituruhu-
su tuishi, tutaishi; lakini waki-
tuua, basi tutakufa." **5** Kwa
hiyo wakaondoka jioni giza li-
lipoanza kuingia, wakaingia
kwenye kambi ya Wasiria. Wa-
lipofika kandokando ya kambi
ya Wasiria, hakukuwa na mtu
yeyote.

**6** Kwa maana Yehova aliku-
wa amesababisha kambi ya
Wasiria isikie sauti ya maga-
ri ya vita na farasi, sauti ya
jeshi kubwa.[f] Basi wakaambia-
na: "Tazama! Mfalme wa Israe-
li amekodi wafalme wa Wahiti
na wafalme wa Misri watusha-
mbulie!" **7** Mara moja wa-
kaondoka na kukimbia kati-
ka giza la jioni, wakaacha ma-
hema yao, farasi wao, punda
wao, na kambi yote kama ili-
vyokuwa, wakakimbia ili kuo-
koa maisha yao.*

**8** Watu hao wenye ukoma
walipokaribia kambi hiyo, wa-
kaingia ndani ya hema moja
na kuanza kula na kunywa.
Wakachukua fedha, dhahabu,
na mavazi kutoka humo, wa-
kaenda na kuficha vitu hivyo.
Kisha wakarudi na kuingia ka-
tika hema lingine, wakachu-
kua vitu kutoka humo na kwe-
nda kuvificha.

**9** Mwishowe wakaambiana:
"Jambo tunalofanya si sawa.
Leo ni siku ya habari njema!
Tukisitasita na kusubiri mpa-
ka mapambazuko, tutastahi-
li kuadhibiwa. Twendeni sasa
tukaiambie nyumba ya mfal-
me habari hizi." **10** Basi wa-
kaenda na kuwaita kwa sauti
walinzi wa malango ya jiji na
kuwaambia: "Tulienda kwe-
nye kambi ya Wasiria, laki-
ni hakukuwa na mtu yeyote
huko—hatukusikia sauti ya ye-
yote. Kulikuwa tu na farasi na
punda waliofungwa na mahe-
ma yaliyoachwa kama yalivyo-
kuwa." **11** Mara moja walinzi
hao wa malango wakatanga-
za habari hizo, nazo zikafika
nyumbani kwa mfalme.

**12** Mara moja mfalme akaa-
mka usiku na kuwaambia wa-
tumishi wake: "Acheni ni-
waambie yale ambayo Wasiria
wametutendea. Wanajua kwa-
mba tuna njaa,[a] kwa hiyo wali-
toka kambini na kujificha sha-
mbani, wakisema, 'Watatoka
jijini, nasi tutawakamata wa-
kiwa hai na kuingia jijini.'"[b]
**13** Ndipo mmoja wa watumi-
shi wake akasema: "Tafadhali,
waruhusu baadhi ya wanaume
wachukue farasi watano kati
ya wale waliobaki jijini. Hali
itakayowapata itakuwa sawa
na hali itakayoupata umati
wa Waisraeli unaobaki hapa.
Hali yao itakuwa sawa na ya
umati wa Waisraeli ambao wa-
liangamia. Basi na tuwatume
waende tuone hali itakavyo-
kuwa." **14** Wakachukua ma-
gari mawili pamoja na farasi,
na mfalme akawatuma kwe-
nye kambi ya Wasiria na ku-
waambia: "Nendeni mwone

---

**7:2** * Tnn., "kweli neno hilo linaweza ku-
timia?" **7:7** * Au "nafsi zao."

**SURA YA 7**
a Hes 14:11
b Hes 11:23
c 2Fa 7:17
d Law 13:45, 46
e 2Fa 6:25
f Kum 28:7
2Sa 5:24

**Safu ya 2**
a 2Fa 6:25
2Fa 6:28, 29
b Yos 8:4, 12
Amu 20:29, 37

hali ilivyo.” **15** Wakawafuata
mpaka Yordani, na mavazi na
vyombo ambavyo Wasiria wa-
likuwa wametupa walipoku-
wa wakikimbia kwa hofu vili-
kuwa vimetapakaa njia yote.
Kisha wajumbe hao wakarudi
na kumletea mfalme habari.

**16** Ndipo watu wakatoka na
kuipora kambi ya Wasiria, hivi
kwamba sea moja ya unga lai-
ni ikawa na thamani ya sheke-
li moja, na sea mbili ya shayi-
ri ikawa na thamani ya sheke-
li moja, kulingana na neno la
Yehova.[a] **17** Mfalme alimwe-
ka yule kamanda msaidizi awe
msimamizi wa lango, kamanda
ambaye mfalme alimtegemea,
lakini watu wakamkanyaga-
kanyaga langoni hadi aka-
fa, kama yule mtu wa Mungu
wa kweli alivyokuwa amemwa-
mbia mfalme alipokwenda ku-
mwona. **18** Ilitendeka kama
mtu wa Mungu wa kweli ali-
vyokuwa amemwambia mfal-
me: “Kesho wakati kama huu,
sea mbili za shayiri zitaku-
wa na thamani ya shekeli
moja, na sea moja ya unga lai-
ni itakuwa na thamani ya she-
keli moja katika lango la Sa-
maria.”[b] **19** Lakini yule ka-
manda msaidizi alikuwa ame-
mwambia mtu wa Mungu wa
kweli: “Hata Yehova akiya-
fungua malango ya mbinguni
ya mafuriko, je, kweli jambo
hilo linaweza kutokea?”* Eli-
sha akamjibu: “Utaona kwa
macho yako mwenyewe, la-
kini hutakula vyakula hi-
vyo.” **20** Hivyo ndivyo ilivyo-
tokea kwake, kwa maana watu
walimkanyaga-kanyaga lango-
ni hadi akafa.

**7:19** * Tnn., “kweli neno hilo linaweza ku-
timia?”

**8** Elisha alimwambia hivi
yule mwanamke ambaye
alikuwa amemfufua mwana-
we:[a] “Ondoka uende, wewe pa-
moja na familia yako, uishi
kama mgeni mahali popote
unapoweza kuishi, kwa maa-
na Yehova ametangaza kwa-
mba kutakuwa na njaa kali[b]
nchini kwa miaka saba.”
**2** Basi yule mwanamke akao-
ndoka na kufanya kama mtu
wa Mungu wa kweli alivyo-
mwambia. Akaenda pamoja na
familia yake kuishi katika nchi
ya Wafilisti[c] kwa miaka saba.

**3** Baada ya miaka saba,
mwanamke huyo akarudi ku-
toka katika nchi ya Wafilisti,
akaenda kumsihi mfalme ili
arudishiwe nyumba yake na
shamba lake. **4** Sasa mfalme
alikuwa akizungumza na Ge-
hazi mtumishi wa yule mtu
wa Mungu wa kweli, akamwa-
mbia: “Tafadhali, nisimulie
mambo yote makuu ambayo
Elisha amefanya.”[d] **5** Alipo-
kuwa akimsimulia mfalme ji-
nsi Elisha alivyomfufua mto-
to aliyekufa,[e] yule mwanamke
ambaye mwana wake aliku-
wa amefufuliwa akaja kwa
mfalme akimsihi arudishi-
we nyumba yake na shamba
lake.[f] Mara moja Gehazi aka-
sema: “Bwana wangu mfal-
me, huyu ndiye yule mwana-
mke, na huyu ndiye mwana
wake ambaye Elisha alimfu-
fua.” **6** Ndipo mfalme aka-
muuliza mwanamke huyo,
naye akamsimulia kisa cho-
te. Kisha mfalme akamkabidhi
mwanamke huyo kwa ofisa wa
makao ya mfalme, akamwa-
mbia hivi ofisa huyo: “Rudi-
sha mali yote ya mwana-
mke huyu na mazao yote ya

SURA YA 7
*a* Hes 23:19; 2Fa 7:1; Isa 55:10, 11
*b* 2Fa 7:1, 2

Safu ya 2

SURA YA 8
*a* 2Fa 4:32-35
*b* Law 26:19; Kum 28:15, 23; 1Fa 17:1
*c* Yos 13:2, 3
*d* 2Fa 2:14; 2Fa 2:20, 21; 2Fa 3:17; 2Fa 4:4, 7; 2Fa 6:5-7; 2Fa 7:1
*e* 2Fa 4:32-35
*f* Hes 36:9

shamba lake tangu siku alipo-
toka nchini hadi sasa.”
7 Elisha aliendа Damasko[a]
wakati Ben-hadadi[b] mfalme
wa Siria alipokuwa mgonjwa.
Ben-hadadi akaambiwa hivi:
“Yule mtu wa Mungu wa kwe-
li[c] amekuja.” 8 Ndipo mfalme
akamwambia Hazaeli:[d] “Chu-
kua zawadi, ukakutane na mtu
wa Mungu wa kweli.[e] Muulize
Yehova kupitia kwake, ‘Je, ni-
tapona ugonjwa huu?’” 9 Ha-
zaeli akachukua zawadi na
kwenda kukutana naye, ali-
chukua vitu vizuri vya kila
aina kutoka Damasko, mizigo
iliyoweza kubebwa na ngamia
40. Akaja na kusimama mbe-
le yake na kumwambia: “Mwa-
na wako, Ben-hadadi, mfalme
wa Siria amenituma kwako ni-
kuulize, ‘Je, nitapona ugonjwa
huu?’” 10 Elisha akamjibu:
“Nenda ukamwambie, ‘Hakika
utapona,’ lakini Yehova ame-
nionyesha kwamba hakika ata-
kufa.”[f] 11 Elisha akamkazia
macho sana Hazaeli mpaka
akaona aibu. Kisha yule mtu
wa Mungu wa kweli akaanza
kulia. 12 Hazaeli akamuuli-
za: “Bwana wangu, kwa nini
unalia?” Akamjibu: “Kwa saba-
bu ninajua madhara utakayo-
watendea Waisraeli.[g] Utateke-
teza ngome zao, utawaua kwa
upanga wanaume wao mashu-
jaa, utawapondaponda wato-
to wao, na kuwapasua tumbo
wanawake wao wenye mi-
mba.”[h] 13 Hazaeli akasema:
“Mimi mtumishi wako, ambaye
ni mbwa tu, ninawezaje kufa-
nya jambo kama hilo?” Lakini
Elisha akasema: “Yehova ame-
nionyesha kwamba wewe uta-
kuwa mfalme wa Siria.”[i]
14 Kisha Hazaeli akamwa-
cha Elisha na kurudi kwa
bwana wake, Ben-hadadi
akamuuliza: “Elisha alikwa-
mbia nini?” Akamjibu: “Alinia-
mbia kwamba hakika utapo-
na.”[a] 15 Lakini siku iliyofua-
ta, Hazaeli akachukua tandi-
ko, akalitumbukiza ndani ya
maji, na kumfunika nalo uso-
ni mpaka akafa.[b] Kisha Hazae-
li akawa mfalme baada yake.[c]
16 Katika mwaka wa tano
wa utawala wa Yehoramu[d]
mwana wa Ahabu mfalme wa
Israeli, Yehoshafati alipoku-
wa mfalme wa Yuda, Yehora-
mu[e] mwana wa Mfalme Yeho-
shafati wa Yuda akawa mfal-
me. 17 Alikuwa na umri wa
miaka 32 alipoanza kutawa-
la, naye alitawala huko Ye-
rusalemu kwa miaka minane.
18 Alitembea katika njia ya
wafalme wa Israeli,[f] kama wa-
livyofanya watu wa nyumba
ya Ahabu,[g] kwa maana aliku-
wa amemwoa binti ya Aha-
bu;[h] naye aliendelea kutenda
maovu machoni pa Yehova.[i]
19 Lakini Yehova hakutaka
kuangamiza Yuda kwa saba-
bu ya Daudi mtumishi wake,[j]
kwa maana alikuwa amemwa-
hidi atampa yeye na wanawe
taa sikuzote.[k]
20 Katika siku za Yehora-
mu, Waedomu waliasi dhidi
ya Yuda,[l] nao wakajicha-
gulia mfalme wao wenye-
we.[m] 21 Basi Yehoramu aka-
vuka kwenda Sairi na magari
yake yote ya vita, akaondoka
usiku na kuwashinda Waedo-
mu waliokuwa wamemzingira
yeye na makamanda wa maga-
ri ya vita; na wanajeshi waka-
kimbilia katika mahema yao.
22 Lakini tangu siku hiyo
Waedomu wameendelea kuia-
si nchi ya Yuda. Watu wa Lib-
na[n] waliasi pia wakati huo.

SURA YA 8
a Isa 7:8
b 1Fa 20:1; 2Fa 6:24
c 1Fa 17:24
d 1Fa 19:15
e 1Sa 9:8; 1Fa 14:2, 3
f 2Fa 8:15
g 2Fa 10:32; 2Fa 12:17; 2Fa 13:3; Amo 1:3
h Kum 28:63; Amo 1:13
i 1Fa 19:15

Safu ya 2
a 2Fa 8:10
b 1Fa 16:8, 10; 2Fa 11:1; 2Fa 15:8, 10
c 1Fa 19:15
d 2Fa 1:17
e 1Fa 22:50; 2Nya 21:3, 5
f 1Fa 12:28-30
g 1Fa 16:32, 33; 1Fa 21:25
h 2Fa 8:26, 27; 2Nya 18:1
i 2Nya 21:6, 7
j Mwa 49:10; 2Sa 7:16, 17
k 1Fa 11:36; Zb 132:17
l Mwa 27:40; 2Sa 8:14
m 1Fa 22:47; 2Nya 21:8-10
n Yos 21:13; 2Fa 19:8

**23** Na mambo mengine ka-
tika historia ya Yehoramu,
mambo yote aliyofanya, je, ha-
yajaandikwa katika kitabu cha
historia ya nyakati za wafal-
me wa Yuda? **24** Kisha Yeho-
ramu akafa na kuzikwa pamo-
ja na mababu zake katika Jiji
la Daudi.[a] Na Ahazia[b] mwa-
na wake akawa mfalme baa-
da yake.

**25** Katika mwaka wa 12 wa
utawala wa Yehoramu mwana
wa Ahabu mfalme wa Israeli,
Ahazia mwana wa Mfalme Ye-
horamu wa Yuda akawa mfal-
me.[c] **26** Ahazia alikuwa na
umri wa miaka 22 alipoanza
kutawala, naye alitawala kwa
mwaka mmoja huko Yerusale-
mu. Mama yake aliitwa Atha-
lia,[d] mjukuu wa* Mfalme
Omri[e] wa Israeli. **27** Alite-
mbea katika njia ya nyumba
ya Ahabu[f] na kuendelea ku-
tenda maovu machoni pa Ye-
hova, kama nyumba ya Aha-
bu, kwa maana alikuwa ameoa
kutoka katika nyumba ya
Ahabu.[g] **28** Basi Ahazia alie-
nda pamoja na Yehoramu
mwana wa Ahabu kupigana
vita na Mfalme Hazaeli wa Si-
ria kule Ramothi-gileadi,[h] laki-
ni Wasiria wakamjeruhi Yeho-
ramu.[i] **29** Kwa hiyo Mfalme
Yehoramu akarudi Yezreeli[j]
ili apone majeraha aliyopata
kutoka kwa Wasiria huko
Rama alipopigana na Mfal-
me Hazaeli wa Siria.[k] Ahazia
mwana wa Yehoramu mfalme
wa Yuda akashuka kwenda Ye-
zreeli kumwona Yehoramu
mwana wa Ahabu, kwa saba-
bu alikuwa amejeruhiwa.*

**8:26** * Tnn., "binti ya." **8:29** * Au "mgo-njwa."

**SURA YA 8**
*a* 1Fa 2:10; 2Nya 21:18-20
*b* 1Nya 3:10, 11; 2Nya 21:16, 17; 2Nya 22:1, 2
*c* 2Fa 9:29
*d* 2Fa 11:1; 2Fa 11:13, 16
*e* 1Fa 16:16, 23
*f* 1Fa 16:33
*g* 2Fa 8:16, 18; 2Nya 22:3, 4
*h* Yos 21:38; 1Fa 22:2, 3
*i* 1Fa 19:17; 2Nya 22:5
*j* Yos 19:17, 18; 1Fa 21:1; 2Nya 22:6
*k* 2Fa 9:15

**Safu ya 2**

**SURA YA 9**
*a* 2Fa 8:25, 28
*b* 1Fa 19:16, 17
*c* 2Nya 22:7
*d* 1Fa 19:16
*e* 1Fa 18:4; 1Fa 19:2; 1Fa 21:15, 25; Lu 18:7

**9** Kisha nabii Elisha akamwi-
ta mmoja wa wana wa ma-
nabii na kumwambia: "Jifunge
mavazi yako kiunoni, na uchu-
kue haraka chupa hii ya ma-
futa uende Ramothi-gileadi.[a]
**2** Utakapofika huko, mtafute
Yehu[b] mwana wa Yehoshafati
mwana wa Nimshi; ingia nda-
ni, umchukue kutoka miongo-
ni mwa ndugu zake, na kumpe-
leka katika chumba cha ndani
zaidi. **3** Kisha chukua chupa
ya mafuta, uyamimine juu ya
kichwa chake na kusema, 'Ye-
hova anasema hivi: "Ninakutia
mafuta uwe mfalme wa Israe-
li."'[c] Halafu ufungue mlango
na kukimbia bila kukawia."

**4** Basi yule mtumishi wa na-
bii akaenda Ramothi-gileadi.
**5** Alipofika, aliwakuta wakuu
wa majeshi wakiwa wameketi
pamoja. Akasema: "Nina uju-
mbe wako, ewe mkuu." Yehu
akamuuliza: "Ni ujumbe wa
nani kati yetu?" Akasema:
"Ujumbe wako, ewe mkuu."
**6** Basi Yehu akainuka na kui-
ngia ndani ya nyumba; mtu-
mishi huyo akammiminia yale
mafuta juu ya kichwa na ku-
mwambia, "Yehova Mungu wa
Israeli anasema hivi: 'Nina-
kutia mafuta uwe mfalme
wa watu wa Yehova, uwe mfal-
me wa Israeli.[d] **7** Unapaswa
kuiangamiza nyumba ya Aha-
bu bwana wako, nami nitaili-
pizia kisasi damu ya watumi-
shi wangu manabii na watu-
mishi wote wa Yehova ambao
Yezebeli aliwaua.*[e] **8** Na nyu-
mba yote ya Ahabu itaanga-
mia; nami nitamwangamiza
kila mwanamume* wa Ahabu,

**9:7** * Tnn., "waliofia mikononi mwa Yezebeli." **9:8** * Tnn., "mtu yeyote anayekojoa ukutani." Huu ni msemo wa Kiebrania wa kuwadharau wanaume.

kutia ndani wasio na uwezo na walio dhaifu katika Israeli.[a] **9** Nami nitaifanya nyumba ya Ahabu kuwa kama nyumba ya Yeroboamu[b] mwana wa Nebati na kama nyumba ya Baasha[c] mwana wa Ahiya. **10** Kuhusu Yezebeli, mbwa watamla katika shamba kule Yezreeli,[d] na hakuna yeyote atakayemzika.’” Kisha mtumishi huyo akafungua mlango na kukimbia.[e]

**11** Yehu aliporudi kwa watumishi wa bwana wake, wakamuuliza: “Je, mambo yote yako sawa? Kwa nini mwendawazimu huyu alikuja kwako?” Akawajibu: “Ninyi mnajua huyu ni mtu wa aina gani na mambo anayosema.” **12** Lakini wakasema: “Hilo si kweli! Tafadhali tuambie.” Ndipo akasema: “Aliniambia hivi, halafu akasema, ‘Yehova anasema hivi: “Ninakutia mafuta uwe mfalme wa Israeli.”’”[f] **13** Ndipo kila mmoja wao akavua vazi lake haraka na kulitandika chini ya Yehu kwenye ngazi zilizo wazi,[g] nao wakapiga pembe na kusema: “Yehu amekuwa mfalme!”[h] **14** Kisha Yehu[i] mwana wa Yehoshafati mwana wa Nimshi akapanga njama dhidi ya Yehoramu.

Yehoramu alikuwa akilinda huko Ramothi-gileadi,[j] yeye na Waisraeli wote, kwa sababu ya Mfalme Hazaeli[k] wa Siria. **15** Baadaye Mfalme Yehoramu akarudi Yezreeli[l] ili kuuguza majeraha aliyokuwa amepata kutoka kwa Wasiria alipopigana na Mfalme Hazaeli wa Siria.[m]

Sasa Yehu akasema: “Mkikubaliana nami, msimwache yeyote atoroke kutoka jijini na kupeleka habari hii Yezreeli.” **16** Kisha Yehu akapanda gari lake na kwenda Yezreeli, kwa maana Yehoramu alikuwa amelala huko akiwa amejeruhiwa, na Mfalme Ahazia wa Yuda alikuwa ameshuka kwenda kumwona Yehoramu. **17** Mlinzi aliyekuwa amesimama juu ya mnara huko Yezreeli aliona kundi kubwa la wanaume wa Yehu likija. Mara moja akasema: “Ninaona kundi kubwa la wanaume.” Yehoramu akasema: “Chukua mpanda farasi mmoja umtume akutane nao, awaulize, ‘Je, mmekuja kwa amani?’” **18** Basi mpanda farasi akaenda kukutana naye, akasema: “Mfalme anauliza, ‘Je, mmekuja kwa amani?’” Lakini Yehu akasema: “Kwa nini unauliza kuhusu ‘amani’? Nifuate!”

Basi yule mlinzi akasema: “Mjumbe aliwafikia, lakini hajarudi.” **19** Kwa hiyo akatuma mpanda farasi wa pili, akawaambia hivi alipowafikia: “Mfalme anauliza hivi: ‘Je, mmekuja kwa amani?’” Lakini Yehu akasema: “Kwa nini unauliza kuhusu ‘amani’? Nifuate!”

**20** Basi yule mlinzi akasema: “Aliwafikia, lakini hajarudi, na uendeshaji wa gari ni kama wa Yehu mjukuu* wa Nimshi, kwa maana yeye huendesha gari kama mwendawazimu.” **21** Yehoramu akasema: “Fungeni farasi kwenye gari!” Basi farasi wakafungwa kwenye gari lake la vita, na Yehoramu mfalme wa Israeli na Ahazia[a] mfalme wa Yuda wakaondoka kila mmoja kwenye gari lake la vita ili ku-

**9:20** *Tnn., “mwana.”

**SURA YA 9**
a 1Fa 21:20, 21
b 1Fa 15:28, 29
c 1Fa 16:11, 12
d 1Fa 21:23
e 2Fa 9:3
f 2Fa 9:6
g Mt 21:7
h 2Sa 15:10, 1Fa 1:34, 39
i 1Fa 19:16
j 2Fa 8:28
k 1Fa 19:15, 2Fa 8:15, 2Fa 10:32
l Yos 19:17, 18, 1Fa 21:1
m 2Nya 22:6

**Safu ya 2**
a 2Fa 8:25, 2Fa 8:29, 2Nya 22:7

kutana na Yehu. Wakakutana
naye katika shamba la Nabo-
thi,[a] Myezreeli.
**22** Mara tu Yehoramu ali-
pomwona Yehu, akamuuliza:
“Yehu, umekuja kwa amani?”
Lakini akamjibu: “Kunaweza-
je kuwa na amani wakati kuna
ukahaba wa Yezebeli[b] mama
yako na ulozi wake mwi-
ngi?”[c] **23** Mara moja Yehora-
mu akageuza gari lake ili aki-
mbie, akamwambia Ahazia:
“Tumedanganywa, Ahazia!”
**24** Yehu akachukua upinde
wake na kumpiga mshale Ye-
horamu katikati ya mabega,
na mshale huo ukatokea mo-
yoni mwake, naye akaangu-
ka ndani ya gari lake la
vita. **25** Kisha akamwambia
Bidkari kamanda wake msai-
dizi: “Mwinue na umtupe ka-
tika shamba la Nabothi,
Myezreeli.[d] Kumbuka kwamba
mimi na wewe tulipokuwa tu-
kiendesha magari ya farasi*
tukimfuata Ahabu baba yake,
Yehova mwenyewe alitanga-
za hivi dhidi yake:[e] **26** ‘“Kwa
hakika kama nilivyoona damu
ya Nabothi[f] na damu ya wana-
we jana,” asema Yehova, “ni-
takulipa[g] wewe katika shamba
hilihili,” asema Yehova.’ Basi
sasa mwinue na umtupe kati-
ka shamba hili, kulingana na
neno la Yehova.”[h]
**27** Mfalme Ahazia wa Yuda[i]
alipoona hayo, alikimbia kupi-
tia njia ya nyumba ya busta-
ni. (Baadaye Yehu akamfuatia
na kusema: “Muueni yeye pia!”
Kwa hiyo wakampiga ndani ya
gari akipanda kuelekea Guri,
karibu na mji wa Ibleamu.[j] La-
kini akaendelea kukimbia
mpaka Megido, akafia huko.
**28** Kisha watumishi wake wa-
kambeba ndani ya gari mpa-
ka Yerusalemu, wakamzika ka-
tika kaburi lake pamoja na ma-
babu zake katika Jiji la Daudi.[a]
**29** Mfalme Ahazia alianza ku-
tawala Yuda katika mwaka wa
11 wa utawala wa Yehoramu
mwana wa Ahabu.)[b]
**30** Yehu alipofika Yez-
reeli,[c] Yezebeli[d] akasikia ha-
bari hizo. Basi akapaka
macho yake wanja na ku-
pamba nywele zake, akata-
zama chini kupitia dirisha-
ni. **31** Yehu alipokuwa akii-
ngia langoni, Yezebeli akase-
ma: “Je, mambo yalimwendea
sawa Zimri, aliyemuua bwa-
na wake?”[e] **32** Yehu akataza-
ma juu dirishani na kuuliza:
“Ni nani aliye upande wangu?
Ni nani?”[f] Mara moja maofi-
sa wawili au watatu wa makao
ya mfalme wakamtazama wa-
kiwa dirishani. **33** Yehu aka-
sema: “Mtupeni chini mwa-
namke huyo!” Kwa hiyo wa-
kamtupa chini, na kiasi
fulani cha damu yake kikata-
pakaa kwenye ukuta na fara-
si, kisha Yehu akamkanyaga-
kanyaga. **34** Baada ya hayo
akaingia ndani, akala na ku-
nywa. Halafu akasema: “Tafa-
dhali, mchukueni mwanamke
huyu aliyelaaniwa mkamzi-
ke. Kwa maana yeye ni binti
ya mfalme.”[g] **35** Lakini wali-
poenda kumzika, hawakupa-
ta chochote isipokuwa fuvu
la kichwa na miguu na viga-
nja vya mikono.[h] **36** Walipo-
rudi na kumwambia Yehu,
akasema: “Jambo hilo lina-
timiza neno hili la Yehova[i]
alilosema kupitia mtumishi
wake Eliya, Mtishbi: ‘Katika
shamba la Yezreeli, mbwa wa-
taula mwili wa Yezebeli.[j]

9:25 * Tnn., “makundi ya magari ya farasi.”

SURA YA 9
a 1Fa 21:1, 15
b 1Fa 16:31; 1Fa 18:4; 1Fa 19:2; 1Fa 21:7
c Law 20:6; Kum 18:10; 1Fa 18:19
d 1Fa 21:19
e 1Fa 21:29
f Mwa 4:8, 10; Zb 9:12; Zb 72:14
g Mwa 9:5; Law 24:17
h 1Fa 21:24
i 2Fa 8:29; 2Nya 22:7
j Yos 17:11

Safu ya 2
a 2Sa 5:7
b 2Fa 8:24; 2Nya 22:2
c 1Fa 21:1
d 1Fa 16:31; 1Fa 21:25
e 1Fa 16:15-19
f Kut 32:26; Zb 94:16
g 1Fa 16:31
h 2Fa 9:10
i Isa 55:10, 11
j 1Fa 21:23

**37** Na maiti ya Yezebeli itaku-
wa kama mbolea katika sha-
mba la Yezreeli, ili watu wasi-
seme: “Huyu ni Yezebeli.”’”

**10** Sasa Ahabu[a] alikuwa na
wana 70 kule Samaria.
Kwa hiyo Yehu akaandika ba-
rua, akazituma Samaria kwa
wakuu wa Yezreeli, wazee,[b]
na walezi wa watoto wa Aha-
bu,* akisema: **2** “Sasa ba-
rua hii itakapowafikia ninyi,
wana wa bwana wenu wataku-
wa pamoja nanyi, na pia mta-
kuwa na magari ya vita, fara-
si, jiji lenye ngome, na silaha.
**3** Chagueni mwana bora na
anayefaa* kabisa kati ya wana
wa bwana wenu na mumwe-
ke kwenye kiti cha ufalme cha
baba yake. Kisha mpigane vita
kwa ajili ya nyumba ya bwana
wenu.”

**4** Lakini wakaogopa sana na
kusema: “Tazama! Ikiwa wa-
falme wawili hawakuweza ku-
pigana naye,[c] sisi tutawezaje
kupigana naye?” **5** Basi msi-
mamizi wa jumba la mfalme,*
gavana wa jiji, wazee, na wale
walezi wakamtumia Yehu uju-
mbe huu: “Sisi ni watumishi
wako, nasi tutafanya mambo
yote utakayotuambia. Hatuta-
mweka yeyote kuwa mfalme.
Fanya jambo lolote unaloona
ni jema machoni pako.”

**6** Ndipo Yehu akawaandikia
barua ya pili, akisema: “Ikiwa
mko upande wangu na mko
tayari kunitii, leteni vichwa
vya wana wa bwana wenu
na mje kwangu kesho wakati
kama huu kule Yezreeli.”

Wana 70 wa mfalme waliku-
wa pamoja na wanaume ma-
shuhuri wa jiji waliokuwa

---

**10:1** *Tnn., “walezi wa Ahabu.” **10:3** *Au “mnyoofu.” **10:5** *Tnn., “nyumba.”

SURA YA 10
*a* 1Fa 16:29
*b* 1Fa 21:8
*c* 2Fa 9:24, 27

Safu ya 2
*a* 1Fa 21:21
*b* 2Fa 9:14, 24
*c* 1Sa 15:29 Isa 14:27
*d* 1Fa 21:19-24 2Fa 9:7, 36
*e* 1Fa 18:19 2Fa 23:19, 20
*f* 1Fa 21:21
*g* 2Fa 8:29 2Fa 9:21, 27 2Nya 22:1

wakiwalea. **7** Mara tu barua
hiyo ilipowafikia, wakawachu-
kua wana wa mfalme, wanau-
me 70,[a] na kuwachinja, kisha
wakaweka vichwa vyao ndani
ya vikapu, wakampelekea kule
Yezreeli. **8** Mjumbe akae-
nda kwa Yehu na kumwambia:
“Wameleta vichwa vya wana
wa mfalme.” Kwa hiyo akase-
ma: “Viwekeni katika maru-
ndo mawili kwenye lango la
jiji mpaka asubuhi.” **9** Yehu
alipotoka asubuhi, alisimama
mbele ya watu wote na kuwaa-
mbia: “Ninyi hamna hatia.*
Naam, nilipanga njama dhidi
ya bwana wangu, nikamuua,[b]
lakini ni nani aliyewaua hawa
wote? **10** Basi jueni kwamba
hakuna neno hata moja la Ye-
hova ambalo Yehova amese-
ma dhidi ya nyumba ya Aha-
bu litakalokosa kutimia,*[c] na
Yehova amefanya yale aliyose-
ma kupitia mtumishi wake Eli-
ya.”[d] **11** Basi Yehu akawaua
watu wote waliobaki wa nyu-
mba ya Ahabu kule Yezreeli,
na pia watu wake wote mashu-
huri, marafiki zake, na maku-
hani wake,[e] hakumwacha mtu
yeyote wa nyumba yake aki-
wa hai.[f]

**12** Kisha akaondoka na
kuelekea Samaria. Njiani kuli-
kuwa na nyumba ya ku-
wakatia kondoo manyoya.
**13** Huko Yehu akakutana na
ndugu za Mfalme Ahazia[g] wa
Yuda, naye akawauliza, “Ni-
nyi ni nani?” Wakasema:
“Sisi ni ndugu za Ahazia, nasi
tunashuka kwenda kuwajulia
hali wana wa mfalme na wana
wa mama malkia.” **14** Mara
moja akasema: “Wakamateni

---

**10:9** *Au “Ninyi ni waadilifu.” **10:10** *Tnn., “litakaloanguka ardhini.”

wakiwa hai!” Basi wakawaka-
mata wanaume 42 wakiwa hai
na kuwachinja kando ya tangi
la maji la nyumba ya kuwa-
katia kondoo manyoya. Haku-
mwacha yeyote kati yao aki-
wa hai.[a]

**15** Alipokuwa akiondoka
mahali hapo, alikutana na Ye-
honadabu[b] mwana wa Reka-
bu[c] akija kumpokea. Yehu aka-
msalimia* na kumuuliza: “Je,
moyo wako ni kamili# kuniele-
kea, kama moyo wangu ulivyo
kamili kukuelekea?”

Yehonadabu akajibu: “Ndiyo.”

“Ikiwa ndivyo, nipe mkono
wako.”

Kwa hiyo akampa mkono
wake, na Yehu akamvuta na ku-
mpandisha kwenye gari lake.
**16** Kisha akasema: “Twende
pamoja, uone kwamba sivumi-
lii ushindani wowote kumwe-
lekea* Yehova.”[d] Basi wakae-
nda pamoja naye katika gari
lake la vita. **17** Kisha Yehu
akafika Samaria na kuwaua
watu wote waliobaki wa nyu-
mba ya Ahabu huko Sa-
maria mpaka alipowaangami-
za wote,[e] kulingana na neno la
Yehova alilomwambia Eliya.[f]

**18** Tena Yehu akawakusa-
nya watu wote na kuwaambia:
“Ahabu alimwabudu Baali kwa
kiwango kidogo tu,[g] lakini
Yehu atamwabudu kwa kiwa-
ngo kikubwa zaidi. **19** Basi
wakusanyeni manabii wote wa
Baali,[h] waabudu wake wote,
na makuhani wake wote[i] waje
kwangu. Hakikisheni kwa-
mba hakuna hata mmoja ata-
kayekosa kufika, kwa sababu
nina dhabihu kubwa kwa ajili
ya Baali. Yeyote atakayekosa
kufika hataishi.” Lakini Yehu
alikuwa akitenda kwa ujanja
ili awaangamize waabudu wa
Baali.

**20** Yehu akaendelea kuse-
ma: “Tangazeni* kusanyiko
takatifu kwa ajili ya Baali.”
Basi wakalitangaza. **21** Ki-
sha Yehu akatuma ujumbe ko-
tekote katika Israeli, na
waabudu wote wa Baali waka-
ja. Hakuna hata mmoja wao
ambaye hakuja. Wakaingia
katika nyumba ya* Baali,[a] na
nyumba ya Baali ikajaa kuto-
ka mwisho mmoja hadi mwi-
sho mwingine. **22** Akamwa-
mbia msimamizi wa chumba
cha mavazi: “Leta mavazi kwa
ajili ya waabudu wote wa Baa-
li.” Basi akawaletea mavazi.
**23** Halafu Yehu na Yehonada-
bu[b] mwana wa Rekabu wakai-
ngia katika nyumba ya Baa-
li. Yehu akawaambia waabu-
du wa Baali: “Tafuteni kwa
uangalifu mhakikishe kwa-
mba hakuna mwabudu yeyo-
te wa Yehova humu ndani isi-
pokuwa waabudu wa Baali.”
**24** Mwishowe wakaingia nda-
ni ili kutoa dhabihu mbali-
mbali na dhabihu za kuteke-
tezwa. Yehu alikuwa ameweka
wanaume wake 80 nje na ku-
waambia, “Yeyote kati ya wa-
naume ninaowatia mikononi
mwenu akiponyoka, mtalipia
uhai wake kwa uhai wenu.”*

**25** Mara tu alipomaliza ku-
toa dhabihu ya kuteketezwa,
Yehu akawaambia hivi wali-
nzi* na makamanda wasaidizi:

**SURA YA 10**
a 2Nya 22:8
b Yer 35:6, 19
c 1Nya 2:55
d Hes 25:11; 1Fa 19:10
e 2Fa 9:8; 2Nya 22:7
f 1Fa 21:20, 21; 2Fa 9:26
g 1Fa 16:32, 33; 1Fa 18:22
h 2Fa 3:13
i 2Fa 10:11

**Safu ya 2**
a 1Fa 16:30, 32
b 2Fa 10:15; Yer 35:6, 19

---

**10:15** *Au “akambariki.” #Tnn., “mnyoofu.” **10:16** *Au “uone bidii yangu kwa ajili ya.”

**10:20** *Tnn., “Takaseni.” **10:21** *Au “hekalu la.” **10:24** *Au “mtalipia nafsi yake kwa nafsi yenu.” **10:25** *Tnn., “wakimbiaji.”

“Ingieni ndani na kuwaua!
Msimwache yeyote aponyo-
ke!”[a] Basi walinzi na makama-
nda wasaidizi wakawaua kwa
upanga na kuwatupa nje, wa-
kaingia mpaka kwenye chu-
mba kitakatifu cha ndani cha*
nyumba hiyo ya Baali. **26** Ki-
sha wakatoa nje nguzo takati-
fu[b] za nyumba ya Baali na kui-
teketeza kila nguzo.[c] **27** Wa-
kabomoa nguzo takatifu[d]
ya Baali na kuibomoa nyumba
ya Baali,[e] na kuigeuza kuwa
vyoo, na hivyo ndivyo ilivyo
mpaka leo.

**28** Kwa hiyo Yehu akakome-
sha kabisa ibada ya Baali ka-
tika Israeli. **29** Hata hivyo,
Yehu hakugeuka na kua-
cha dhambi ambazo Yero-
boamu mwana wa Nebati ali-
sababisha Waisraeli kute-
nda kuhusiana na wale ndama
wa dhahabu waliokuwa Be-
theli na Dani.[f] **30** Basi Yeho-
va akamwambia Yehu: “Kwa
kuwa umetenda vema na ume-
fanya yaliyo sawa machoni pa-
ngu kwa kutenda mambo yote
yaliyokuwa moyoni mwangu
niliyokusudia kuitendea nyu-
mba ya Ahabu,[g] vizazi vinne
vya wana wako vitaketi kwe-
nye kiti cha ufalme cha Israe-
li.”[h] **31** Lakini Yehu hakuwa
mwangalifu kutembea katika
Sheria ya Yehova Mungu wa
Israeli kwa moyo wake wote.[i]
Hakugeuka na kuacha dhambi
ambazo Yeroboamu alisababi-
sha Waisraeli kutenda.[j]

**32** Siku hizo Yehova alianza
kupunguza* eneo la Israeli,
eneo moja baada ya lingine.
Hazaeli akaendelea kuwasha-
mbulia kotekote katika eneo
la Israeli,[a] **33** kuanzia Yorda-
ni kuelekea mashariki, nchi
yote ya Gileadi—ya watu wa
kabila la Gadi, Rubeni, na Ma-
nase[b]—kutoka Aroeri, jiji lili-
lo kando ya Bonde la Arnoni,*
mpaka Gileadi na Bashani.[c]

**34** Na mambo mengine ka-
tika historia ya Yehu, mambo
yote aliyofanya na ukuu wake,
je, hayajaandikwa katika kita-
bu cha historia ya nyakati za
wafalme wa Israeli? **35** Ki-
sha Yehu akafa na kuzikwa pa-
moja na mababu zake huko
Samaria; na Yehoahazi mwa-
na wake[d] akawa mfalme baa-
da yake. **36** Yehu alitawala
Israeli kwa miaka 28 akiwa Sa-
maria.

**11** Basi Athalia[e] mama ya
Ahazia alipoona kwa-
mba mwanawe amekufa,[f] ali-
toka na kuangamiza uzao
wote wa kifalme.*[g] **2** Hata
hivyo, Yehosheba binti ya
Mfalme Yehoramu, dada ya
Ahazia, akamchukua Yehoa-
shi[h] mwana wa Ahazia,
akamwiba kutoka miongoni
mwa wana wa mfalme walio-
paswa kuuawa na kumweka
yeye pamoja na mlezi wake
katika chumba cha ndani cha
kulala. Wakafanikiwa kumfi-
cha ili Athalia asimwone, kwa
hiyo hakuuawa. **3** Akakaa
pamoja naye kwa miaka sita
akiwa amefichwa katika nyu-
mba ya Yehova, Athalia alipo-
kuwa akitawala nchi.

**4** Katika mwaka wa saba,
Yehoyada aliagiza wakuu wa
mamia wa walinzi walioitwa
Wakari na wa walinzi* wa ju-

**SURA YA 10**

a Kut 32:26, 27; Kum 13:6-9; Eze 9:5
b Law 26:1
c Kum 7:25
d Law 26:30; Kum 7:5
e 1Fa 16:30, 32
f 1Fa 12:28-30; 1Fa 13:33; Ho 8:6
g 1Fa 21:21
h 2Fa 13:1, 10; 2Fa 14:23; 2Fa 15:8, 12
i Kum 10:12; Ho 1:4
j 1Fa 12:28-30; 1Fa 13:34; 1Fa 14:16

**Safu ya 2**

a 1Fa 19:17; 2Fa 8:12; 2Fa 13:22
b Hes 32:33; Yos 22:9
c Kum 3:13-16; Kum 28:63; Yos 13:8-12
d 2Fa 13:1

**SURA YA 11**

e 2Fa 8:26; 2Fa 11:20; 2Nya 21:5, 6; 2Nya 24:7
f 2Fa 9:27
g 2Nya 21:4; 2Nya 22:10-12
h 2Fa 12:1

**10:25** *Tnn., “kwenye jiji la,” labda ni jengo lililokuwa kama ngome. **10:32** *Tnn., “kukata.” **10:33** *Au “Korongo la Arnoni.” **11:1** *Tnn., “mbegu yote ya ufalme.” **11:4** *Tnn., “wakimbiaji.”

mba la mfalme[a] waitwe, wa-
kaja kwake katika nyumba ya
Yehova. Akafanya mapatano*
pamoja nao na kuwaapisha
kuhusu mapatano hayo ka-
tika nyumba ya Yehova, ki-
sha akawaonyesha mwana wa
mfalme.[b] **5** Akawapa agizo
hili: "Hivi ndivyo mtakavyofa-
nya: Theluthi moja watashika
zamu siku ya Sabato, na ku-
weka ulinzi mkali katika nyu-
mba ya* mfalme,[c] **6** theluthi
nyingine watakuwa katika La-
ngo la Msingi, na theluthi nyi-
ngine watakuwa katika lango
lililo nyuma ya walinzi wa ju-
mba la mfalme. Mtalinda nyu-
mba hiyo kwa zamu. **7** Viku-
ndi vyenu viwili ambavyo ha-
vipaswi kuwa na zamu siku
ya Sabato vinapaswa kuwe-
ka ulinzi mkali katika nyumba
ya Yehova ili kumlinda mfal-
me. **8** Mnapaswa kumzungu-
ka mfalme pande zote, kila
mmoja akiwa na silaha zake
mikononi mwake. Yeyote ata-
kayekaribia kikosi hicho
atauawa. Mfuateni mfalme po-
pote aendapo."*

**9** Wakuu wa mamia[d] waka-
fanya sawasawa na alivyoa-
muru kuhani Yehoyada. Basi
kila mmoja wao akachu-
kua wanaume wake walioku-
wa na zamu siku ya Sabato,
pamoja na wale ambao hawa-
kuwa na zamu siku ya Saba-
to, wakaja kwa kuhani Yeho-
yada.[e] **10** Kisha kuhani aka-
wapa wakuu wa mamia mikuki
na ngao za mviringo zilizoku-
wa za Mfalme Daudi, amba-
zo zilikuwa katika nyumba
ya Yehova. **11** Na walinzi wa
jumba la mfalme[f] wakasima-
ma mahali pao, kila mmoja
akiwa na silaha zake miko-
noni, kuanzia upande wa ku-
lia wa nyumba mpaka upa-
nde wa kushoto wa nyumba,
kando ya madhabahu,[a] na ka-
ndo ya nyumba hiyo, kumzu-
nguka mfalme pande zote.
**12** Kisha Yehoyada akamtoa
nje mwana wa mfalme[b] na ku-
mvika taji na Ushahidi,*[c] wa-
kamweka kuwa mfalme na ku-
mtia mafuta. Wakaanza kupi-
ga makofi na kusema: "Mfal-
me na aishi muda mrefu!"[d]

**13** Athalia aliposikia sau-
ti ya watu wakikimbia, mara
moja akaja na kujiunga na
watu katika nyumba ya Ye-
hova.[e] **14** Kisha akamwona
mfalme akiwa amesimama
hapo kando ya nguzo kama ili-
vyokuwa desturi.[f] Wakuu na
wapiga tarumbeta[g] walikuwa
pamoja na mfalme, na watu
wote nchini walikuwa waki-
shangilia na kupiga tarumbe-
ta. Ndipo Athalia akayararua
mavazi yake na kupaza sauti:
"Ni njama! Ni njama!" **15** La-
kini kuhani Yehoyada akawaa-
muru hivi wakuu wa mamia,[h]
wale waliowekwa kulisimamia
jeshi: "Mwondoeni miongoni
mwa vikosi, na yeyote aki-
mfuata, muueni kwa upanga!"
Kwa maana kuhani alikuwa
amesema: "Msimuue ndani ya
nyumba ya Yehova." **16** Basi
wakamkamata, na alipofika
mahali ambapo farasi huingia
katika nyumba ya* mfalme,[i]
akauawa hapo.

**17** Kisha Yehoyada akafa-
nya agano kati ya Yehova
na mfalme na watu,[j] kwa-
mba wataendelea kuwa watu

**SURA YA 11**
a 1Fa 14:27
b 2Nya 23:1-3
c 1Fa 7:1; 2Nya 23:4-7
d 2Fa 11:4
e 2Nya 23:8-11
f 1Fa 14:27

**Safu ya 2**
a 1Fa 8:22; 2Nya 4:1
b 2Fa 11:2
c Kut 25:21; Kut 31:18
d 1Fa 1:39, 40
e 2Nya 23:12-15
f 2Fa 23:3
g 2Nya 5:12
h 2Fa 11:4; 2Nya 23:9
i 1Fa 7:1
j 1Sa 10:25; 2Sa 5:3

---

**11:4** * Au "agano." **11:5, 16** * Au "jumba la." **11:8** * Tnn., "anapotoka nje na anapoingia ndani."

**11:12** * Labda ni kitabu cha kukunjwa kilichokuwa na Sheria ya Mungu.

wa Yehova, pia akafanya aga-
no kati ya mfalme na watu.[a]
18 Baada ya hayo, watu wote
nchini wakaenda kwenye nyu-
mba ya* Baali na kubomoa
madhabahu zake,[b] nao waka-
zivunja kabisa sanamu zake,[c]
na kumuua Matani kuhani wa
Baali[d] mbele ya madhabahu.

Halafu kuhani akawaweka
waangalizi wa nyumba ya Ye-
hova.[e] 19 Tena, akawachu-
kua wakuu wa mamia,[f] wali-
nzi walioitwa Wakari, walinzi
wa jumba la mfalme,[g] na watu
wote nchini ili wamsindikize
mfalme kushuka kutoka kati-
ka nyumba ya Yehova, wakaja
katika jumba la mfalme kupi-
tia lango la walinzi wa jumba
la mfalme. Kisha mfalme aka-
keti kwenye kiti cha wafalme.[h]
20 Basi watu wote nchini wa-
kashangilia na jiji likatulia,
kwa maana walikuwa wame-
muua Athalia kwa upanga ka-
tika jumba la mfalme.

21 Yehoashi[i] alikuwa na
umri wa miaka saba alipoanza
kutawala.[j]

12 Katika mwaka wa 7 wa
utawala wa Yehu,[k] Ye-
hoashi[l] akawa mfalme, naye
akatawala kwa miaka 40 huko
Yerusalemu. Mama yake alii-
twa Sibia kutoka Beer-sheba.[m]
2 Yehoashi akaendelea kute-
nda yaliyokuwa sawa macho-
ni pa Yehova sikuzote amba-
zo kuhani Yehoyada alimfu-
ndisha. 3 Hata hivyo, maha-
li pa juu[n] hapakuondolewa, na
bado watu walikuwa wakitoa
dhabihu na kufukiza moshi
wa dhabihu mahali pa juu.

4 Yehoashi akawaambia ma-
kuhani: “Chukueni pesa zote
zinazoletwa katika nyumba ya
Yehova kwa ajili ya matoleo
matakatifu,[a] pesa ambazo kila
mtu amekadiriwa kutoa,[b] pesa
zilizotolewa kama thamani ili-
yokadiriwa ya mtu,* na pesa
zote ambazo moyo wa kila mtu
umemchochea kuleta katika
nyumba ya Yehova.[c] 5 Maku-
hani wenyewe watachukua
pesa hizo kutoka kwa wale wa-
naozitoa* na kuzitumia kure-
kebisha nyumba hiyo, sehemu
yoyote iliyoharibika.”#[d]

6 Kufikia mwaka wa 23 wa
utawala wa Mfalme Yehoashi,
makuhani walikuwa bado ha-
wajairekebisha nyumba hiyo.[e]
7 Kwa hiyo Mfalme Yehoashi
akamwita kuhani[f] Yehoyada
na makuhani wengine na ku-
wauliza: “Kwa nini hamwireke-
bishi nyumba? Kwa hiyo msi-
chukue pesa zaidi kutoka kwa
watu ikiwa hazitumiwi kureke-
bisha nyumba.”[g] 8 Basi ma-
kuhani wakakubali kwamba
hawatachukua pesa zaidi ku-
toka kwa watu na kwamba ha-
watakuwa na wajibu wa kure-
kebisha nyumba hiyo.

9 Kisha kuhani Yehoyada
akachukua sanduku,[h] akato-
boa tundu kwenye kifuni-
ko chake, akaliweka kando ya
madhabahu upande wa kulia
unapoingia ndani ya nyumba
ya Yehova. Makuhani walioli-
nda mlangoni waliweka pesa
zote zilizoletwa katika nyu-
mba ya Yehova katika sandu-
ku hilo.[i] 10 Kila mara wali-
poona kwamba sanduku hilo
lina pesa nyingi, mwandishi
wa mfalme na kuhani mkuu
walikuja na kuzikusanya* na
kuzihesabu pesa hizo zilizo-

SURA YA 11
a 2Nya 23:16, 17
b Kum 12:3
c Kum 7:25
d Kum 13:5
e 2Nya 23:18-21
f 2Fa 11:4, 15
g 1Fa 14:27
h 2Sa 7:8, 16
i 2Fa 11:2
j 2Nya 24:1

SURA YA 12
k 1Fa 19:16; 2Fa 10:30
l 2Fa 11:2; 1Nya 3:10, 11
m 2Nya 24:1, 2
n Hes 33:52

Safu ya 2
a 2Nya 31:12
b Kut 30:13; 2Nya 24:9
c Kut 25:2; Kut 35:21
d 2Nya 24:7
e 2Nya 24:5
f 2Fa 11:4; 2Nya 23:1; 2Nya 24:15
g 2Nya 24:6
h 2Nya 24:8; Mk 12:41; Lu 21:1
i 2Nya 24:10

11:18 *Au “hekalu la.”

12:4 *Au “nafsi.” 12:5 *Au “wale wanaowajua.” #Au “yenye nyufa.” 12:10 *Au “kuziweka ndani ya mifuko.” Tnn., “kuzifunga.”

letwa katika nyumba ya Yeho-
va.[a] 11 Waliwapa wale walio-
wekwa kusimamia kazi katika
nyumba ya Yehova pesa zilizo-
kuwa zimehesabiwa. Nao wa-
kawalipa maseremala na waje-
nzi waliokuwa wakifanya kazi
katika nyumba ya Yehova,[b]
12 na pia waashi na watu wa-
liokata mawe. Pia walinunua
mbao na mawe yaliyochongwa
kwa ajili ya kurekebisha sehe-
mu zilizoharibika za nyumba
ya Yehova na kutumia pesa
hizo kulipia gharama nyingi-
ne zote za kurekebisha nyu-
mba hiyo.
13 Hata hivyo, hawakutu-
mia pesa zozote zilizole-
twa katika nyumba ya Yehova
kutengeneza mabeseni ya fe-
dha, mikasi ya kukatia tambi
za taa, mabakuli, tarumbeta,[c]
au kitu chochote cha dhaha-
bu au fedha kwa ajili ya nyu-
mba ya Yehova.[d] 14 Waliwa-
pa pesa hizo wale tu walio-
fanya kazi hiyo, nao walizitu-
mia kurekebisha nyumba ya
Yehova. 15 Hawakudai hesa-
bu ya matumizi ya pesa hizo
kutoka kwa wanaume walio-
wapa pesa za kuwalipa wafa-
nyakazi, kwa sababu wanau-
me hao walikuwa waaminifu.[e]
16 Hata hivyo, pesa za dhabi-
hu za hatia[f] na pesa za dhabi-
hu za dhambi hazikuletwa ka-
tika nyumba ya Yehova; ziliku-
wa za makuhani.[g]
17 Wakati huo ndipo Ha-
zaeli[h] mfalme wa Siria alipa-
nda kwenda kupigana na jiji
la Gathi,[i] naye akaliteka, kisha
akaamua kulishambulia* jiji la
Yerusalemu.[j] 18 Ndipo Mfal-
me Yehoashi wa Yuda akachu-
kua matoleo yote matakatifu
ambayo mababu zake Yeho-
shafati, Yehoramu, na Aha-
zia, wafalme wa Yuda, waliku-
wa wameyatakasa na pia
matoleo yake mwenyewe ma-
takatifu na dhahabu yote ili-
yokuwa katika hazina za nyu-
mba ya Yehova na katika nyu-
mba ya mfalme,* akampelekea
Hazaeli mfalme wa Siria.[a] Kwa
hiyo Hazaeli akaondoka Yeru-
salemu.
19 Na mambo mengine ka-
tika historia ya Yehoashi,
mambo yote aliyofanya, je, ha-
yajaandikwa katika kitabu cha
nyakati za wafalme wa Yuda?
20 Hata hivyo, watumishi
wake walipanga njama dhidi
ya Yehoashi[b] na kumuua kati-
ka nyumba ya Kilima,*[c] katika
njia inayoshuka kwenda Sila.
21 Yozakari mwana wa Shi-
meathi na Yehozabadi mwana
wa Shomeri, watumishi wake,
ndio waliompiga na kumuua.[d]
Wakamzika pamoja na maba-
bu zake katika Jiji la Daudi, na
Amazia mwanawe akawa mfal-
me baada yake.[e]

13 Katika mwaka wa 23 wa
utawala wa Yehoashi[f]
mwana wa Ahazia[g] mfalme wa
Yuda, Yehoahazi mwana wa
Yehu[h] akawa mfalme wa Israe-
li huko Samaria, naye alitawa-
la kwa miaka 17. 2 Aliende-
lea kutenda maovu machoni
pa Yehova, na kuendelea ku-
tenda dhambi ya Yeroboamu
mwana wa Nebati aliyosaba-
bisha Waisraeli kutenda.[i] Ha-
kugeuka na kuiacha. 3 Kwa
hiyo hasira ya Yehova[j] ikawa-
ka dhidi ya Waisraeli,[k] aka-
watia mikononi mwa Mfalme

SURA YA 12
a 2Nya 24:11
b 2Fa 22:4-6 2Nya 24:12
c Hes 10:2 2Nya 5:12
d 2Nya 24:14
e 2Fa 22:7
f Law 5:15
g Law 7:7 Hes 18:8
h 1Fa 19:15 2Fa 8:13 2Fa 10:32
i 1Nya 18:1
j 2Nya 24:23

Safu ya 2
a 1Fa 15:18 2Fa 16:8 2Fa 18:15
b 2Nya 24:25, 26 2Nya 25:27
c 2Sa 5:9 1Fa 9:15, 24 2Nya 32:5
d 2Fa 14:1, 5
e 2Nya 24:27

SURA YA 13
f 2Fa 11:2, 21
g 2Fa 8:26 2Fa 9:27
h 2Fa 10:30, 35
i 1Fa 12:28-30 1Fa 13:33 1Fa 14:16
j Ebr 12:29
k Law 26:14, 17

**12:17** * Tnn., "Hazaeli akauelekeza uso wake dhidi ya."

**12:18** * Au "jumba la mfalme." **12:20** * Au "Beth-milo."

Hazaeli[a] wa Siria na mikononi
mwa Ben-hadadi[b] mwana wa
Hazaeli siku zao zote.
**4** Baada ya muda Yehoaha-
zi akamsihi Yehova amwonye-
she kibali,* naye Yehova aka-
msikiliza, kwa maana alikuwa
ameona jinsi mfalme wa Si-
ria alivyowakandamiza Wais-
raeli.[c] **5** Basi Yehova aka-
wapa Waisraeli mwokozi[d]
ili awaokoe kutoka mikono-
ni mwa Wasiria, na Wais-
raeli wakakaa katika nyumba
zao kama awali.* **6** (Hata hi-
vyo, hawakuacha dhambi ya
nyumba ya Yeroboamu aliyo-
sababisha Waisraeli kutenda.[e]
Waliendelea kutenda* dhambi
hiyo, na mti mtakatifu#[f] ukae-
ndelea kusimama huko Sama-
ria.) **7** Yehoahazi akabaki tu
na jeshi lenye wapanda farasi
50, magari 10 ya vita, na wa-
najeshi 10,000 wanaotembea
kwa miguu kwa sababu mfal-
me wa Siria alikuwa ame-
waangamiza,[g] aliwakanyaga-
kanyaga kama mavumbi waka-
ti wa kupura.[h]
**8** Na mambo mengine kati-
ka historia ya Yehoahazi,
mambo yote aliyofanya na
ukuu wake, je, hayajaandikwa
katika kitabu cha historia ya
nyakati za wafalme wa Israe-
li? **9** Kisha Yehoahazi akafa
na kuzikwa pamoja na maba-
bu zake huko Samaria;[i] na Ye-
hoashi mwanawe akawa mfal-
me baada yake.
**10** Katika mwaka wa 37 wa
utawala wa Mfalme Yeho-
ashi wa Yuda, Yehoashi[j] mwa-
na wa Yehoahazi akawa mfal-
me wa Israeli huko Sama-
ria, naye alitawala kwa
miaka 16. **11** Akaendelea ku-
tenda maovu machoni pa Ye-
hova, hakuacha kutenda dha-
mbi zote za Yeroboamu mwa-
na wa Nebati alizosababisha
Waisraeli kutenda.[a] Aliende-
lea kutenda* dhambi hizo.
**12** Na mambo mengine kati-
ka historia ya Yehoashi,
mambo yote aliyofanya na
ukuu wake na jinsi alivyo-
pigana na Mfalme Amazia wa
Yuda,[b] je, hayajaandikwa kati-
ka kitabu cha historia ya nya-
kati za wafalme wa Israeli?
**13** Kisha Yehoashi akafa na
kuzikwa pamoja na mababu
zake, na Yeroboamu*[c] akake-
ti kwenye kiti chake cha ufal-
me. Naye Yehoashi akazikwa
huko Samaria pamoja na wa-
falme wa Israeli.[d]
**14** Sasa Elisha[e] alipougua
ugonjwa ambao hatimaye uli-
sababisha kifo chake, Yehoa-
shi mfalme wa Israeli alishu-
ka kwenda kwake na kumlilia
akisema: “Baba yangu, baba
yangu! Gari la vita la Israe-
li na wapanda farasi wake!”[f]
**15** Ndipo Elisha akamwa-
mbia: “Chukua upinde na mi-
shale.” Basi akachukua upi-
nde na mishale. **16** Kisha
akamwambia mfalme wa
Israeli: “Shika upinde wako.”
Basi akashika upinde wake,
halafu Elisha akaweka mikono
yake juu ya mikono ya mfalme.
**17** Kisha akasema: “Fungua
dirisha la upande wa masha-
riki.” Basi akalifungua. Elisha
akasema: “Piga mshale!” Basi
akapiga mshale. Sasa akase-
ma: “Mshale wa ushindi* wa

**13:4** *Au “akautuliza uso wa Yehova.” **13:5** *Yaani, kwa amani na usalama. **13:6** *Tnn., “Aliendelea kutembea katika.” #Angalia Kamusi, uku. 2012.

**13:11** *Tnn., “Alitembea katika.” **13:13** *Yaani, Yeroboamu wa Pili. **13:17** *Au “wokovu.”

**SURA YA 13**
a 1Fa 19:17; 2Fa 8:12
b 2Fa 13:24
c Kut 3:7; Amu 10:16; 2Fa 14:26, 27
d Ne 9:27
e 2Fa 10:29; 2Fa 17:21
f Kum 7:5; 1Fa 14:15; 1Fa 16:33
g 2Fa 8:12; 2Fa 10:32
h Amo 1:3
i 2Fa 10:35
j 2Fa 14:1

**Safu ya 2**
a 2Fa 10:29
b 2Fa 14:8, 13
c 2Fa 14:28
d 2Fa 10:35; 2Fa 13:9
e 1Fa 19:16
f 2Fa 2:11, 12

Yehova, mshale wa ushindi*
dhidi ya Siria! Utapiga# Siria
huko Afeki[a] mpaka uiangami-
ze kabisa."
18 Akaendelea kusema:
"Chukua mishale," naye akai-
chukua. Kisha Elisha akamwa-
mbia mfalme wa Israeli: "Piga
ardhi." Basi akapiga ardhi
mara tatu halafu akaacha.
19 Ndipo yule mtu wa Mungu
wa kweli akamkasirikia sana
na kumwambia: "Ulipaswa
kuipiga ardhi mara tano au
mara sita! Kama ungefanya
hivyo, ungeipiga Siria mpaka
uiangamize, lakini sasa utaipi-
ga Siria mara tatu tu."[b]
20 Baada ya hayo, Eli-
sha akafa na kuzikwa. Kuli-
kuwa na makundi ya wava-
mizi[c] ya Wamoabu yaliyoku-
wa yakija nchini mwanzoni
mwa mwaka.* 21 Wanaume
fulani walipokuwa wakimzika
mtu, waliona kundi la wavami-
zi, kwa hiyo wakamtupa mara
moja mtu huyo ndani ya kabu-
ri la Elisha na kukimbia. Mtu
huyo alipogusa mifupa ya Eli-
sha, akafufuka[d] na kusimama.
22 Sasa Mfalme Hazaeli[e]
wa Siria aliwakandamiza Wa-
israeli[f] sikuzote za utawala
wa Yehoahazi. 23 Hata hi-
vyo, Yehova akawaonyesha
kibali na rehema[g] na kuwaja-
li kwa sababu ya agano lake
na Abrahamu,[h] Isaka,[i] na Ya-
kobo.[j] Hakutaka kuwaangami-
za, naye hajawatupa mbali ku-
toka mbele zake* mpaka leo.
24 Mfalme Hazaeli wa Siria
alipokufa, Ben-hadadi mwana-
we akawa mfalme baada yake.
25 Kisha Yehoashi mwana wa
Yehoahazi akayachukua tena
majiji ambayo Ben-hadadi
mwana wa Hazaeli alikuwa
ameyachukua vitani kutoka
kwa Yehoahazi baba yake. Ye-
hoashi alimshinda Ben-hadadi
mara tatu,[a] naye akayako-
mboa majiji ya Israeli.

14 Katika mwaka wa pili
wa utawala wa Ye-
hoashi[b] mwana wa Yehoaha-
zi mfalme wa Israeli, Ama-
zia mwana wa Mfalme Yehoa-
shi wa Yuda akawa mfalme.
2 Alikuwa na umri wa miaka
25 alipoanza kutawala, naye
alitawala kwa miaka 29 huko
Yerusalemu. Mama yake alii-
twa Yehoadini wa Yerusale-
mu.[c] 3 Aliendelea kutenda
yaliyokuwa sawa machoni pa
Yehova, lakini si kama Daudi[d]
babu yake. Alifanya mambo
yote kama Yehoashi baba
yake.[e] 4 Hata hivyo, maha-
li pa juu hapakuondolewa,[f]
na watu bado walikuwa waki-
toa dhabihu na kufukiza mo-
shi wa dhabihu katika maha-
li pa juu.[g] 5 Mara tu ufalme
ulipoimarika kabisa mikono-
ni mwake, aliwaua watumi-
shi wake waliomuua mfalme,
baba yake.[h] 6 Lakini haku-
waua wana wa wauaji hao, ku-
lingana na amri hii ya Yeho-
va iliyoandikwa katika kitabu
cha Sheria ya Musa: "Akina
baba hawapaswi kuuawa kwa
sababu ya wana wao, na wana
hawapaswi kuuawa kwa saba-
bu ya baba zao; lakini kila mtu
anapaswa kuuawa kwa saba-
bu ya dhambi yake mwenye-
we."[i] 7 Akawaua Waedomu[j]
katika Bonde la Chumvi,[k] wa-
naume 10,000, akaliteka jiji
la Sela katika vita hivyo,[l] na

SURA YA 13
a 1Sa 29:1; 1Fa 20:26
b 2Fa 13:25
c 2Fa 1:1; 2Fa 24:2
d Yoh 11:44; Ebr 11:35
e 1Fa 19:15
f 2Fa 8:12; 2Fa 10:32
g 2Fa 14:26, 27
h Mwa 13:14-16
i Mwa 26:3
j Mwa 28:13; Zb 105:8; Mik 7:20

Safu ya 2
a 2Fa 13:19

SURA YA 14
b 2Fa 13:10
c 2Nya 25:1-4
d 1Fa 15:5
e 2Nya 24:2
f 1Fa 15:14
g 2Fa 12:1, 3
h 2Fa 12:20; 2Nya 24:25
i Kum 24:16
j 2Fa 8:20
k 2Sa 8:13; 1Nya 18:12
l 2Nya 25:11, 12

13:17 *Au "wokovu." #Au "Utaishinda." 13:20 *Tnn., "mwaka unapoingia," inawezekana ni wakati wa masika. 13:23 *Tnn., "kutoka kwenye uwepo wake."

tangu wakati huo jiji hilo likai-
twa Yoktheeli.
**8** Kisha Amazia akawatuma
wajumbe kwa Yehoashi mwana
wa Yehoahazi mwana wa
Yehu mfalme wa Israeli, aki-
sema: “Njoo, tupambane vi-
tani.”*[a] **9** Mfalme Yehoashi
wa Israeli akatuma ujumbe
huu kwa Mfalme Amazia wa
Yuda: “Gugu lenye miiba
kule Lebanoni lilituma uju-
mbe huu kwa mwerezi huko
Lebanoni, ‘Mpe mwanangu bi-
nti yako awe mke wake.’ Hata
hivyo, mnyama wa mwituni
wa Lebanoni akapita karibu
na kulikanyaga-kanyaga gugu
hilo lenye miiba. **10** Ni kwe-
li kwamba uliwaangamiza
Waedomu,[b] kwa hiyo moyo
wako umekuwa na kiburi. Fu-
rahia utukufu wako, lakini
kaa katika nyumba yako mwe-
nyewe.* Kwa nini utafute msi-
ba kisha uanguke, na ku-
waangusha pia watu wa Yuda?”
**11** Lakini Amazia hakusiki-
liza.[c]
Basi Mfalme Yehoashi wa
Israeli akapanda kwenda
huko, naye akapambana vi-
tani na Mfalme Amazia wa
Yuda huko Beth-shemeshi,[d] jiji
la Yuda.[e] **12** Watu wa Yuda
wakashindwa na Waisraeli,
kwa hiyo kila mmoja akaki-
mbilia nyumbani kwake.*
**13** Mfalme Yehoashi wa Israe-
li akamkamata Mfalme Ama-
zia wa Yuda, mwana wa Yehoa-
shi mwana wa Ahazia, huko
Beth-shemeshi. Kisha wakaja
Yerusalemu, naye akabomoa
ukuta wa Yerusalemu kuanzia
Lango la Efraimu[f] mpaka La-
ngo la Pembeni,[g] urefu wa mi-
kono 400.* **14** Akachukua
dhahabu yote na fedha na vitu
vyote vilivyokuwa katika nyu-
mba ya Yehova na katika hazi-
na za nyumba ya mfalme,* na
pia akachukua mateka. Kisha
akarudi Samaria.
**15** Na mambo mengine kati-
ka historia ya Yehoashi,
mambo aliyofanya na ukuu
wake na jinsi alivyopigana na
Mfalme Amazia wa Yuda, je,
hayajaandikwa katika kitabu
cha historia ya nyakati za wa-
falme wa Israeli? **16** Kisha
Yehoashi akafa na kuzikwa
pamoja na mababu zake huko
Samaria[a] pamoja na wafal-
me wa Israeli; na Yeroboamu
mwana wake*[b] akawa mfalme
baada yake.
**17** Amazia[c] mwana wa Ye-
hoashi mfalme wa Yuda alie-
ndelea kuishi kwa mia-
ka 15 baada ya kifo cha Ye-
hoashi[d] mwana wa Yehoaha-
zi mfalme wa Israeli.[e] **18** Na
mambo mengine katika his-
toria ya Amazia, je, hayajaa-
ndikwa katika kitabu cha his-
toria ya nyakati za wafalme
wa Yuda? **19** Baadaye njama
ikapangwa dhidi yake[f] huko
Yerusalemu, naye akakimbi-
lia Lakishi, lakini wakawatu-
ma watu wamfuatie huko La-
kishi, nao wakamuua huko.
**20** Kwa hiyo wakambeba juu
ya farasi, naye akazikwa Ye-
rusalemu pamoja na maba-
bu zake katika Jiji la Daudi.[g]
**21** Kisha watu wote wa Yuda
wakamchukua Azaria,*[h] aliye-

**14:8** *Au “tukutane uso kwa uso.” **14:10** *Au “jumba lako la mfalme.” **14:12** *Tnn., “katika hema lake.”

**14:13** *Karibu mita 178 (futi 584). Angalia Nyongeza B14. **14:14** *Au “jumba la mfalme.” **14:16** *Yaani, Yeroboamu wa Pili. **14:21** *Maana yake “Yehova Amesaidia.” Anaitwa Uzia katika 2Fa 15:13; 2Nya 26:1-23; Isa 6:1; na Zek 14:5.

**SURA YA 14**
*a* 2Nya 25:17-19
*b* 2Fa 14:7
*c* 2Nya 25:15, 16
*d* Yos 15:10, 12; Yos 21:8, 16
*e* 2Nya 25:20-24
*f* Ne 8:16; Ne 12:38, 39
*g* Yer 31:38; Zek 14:10

**Safu ya 2**
*a* 2Fa 10:35; 2Fa 13:9
*b* Ho 1:1; Amo 1:1; Amo 7:10
*c* 2Fa 14:1
*d* 2Fa 13:10
*e* 2Nya 25:25-28
*f* 2Fa 12:20
*g* 1Fa 2:10
*h* Mt 1:8

kuwa na umri wa miaka 16,[a]
wakamweka kuwa mfalme
baada ya Amazia baba yake.[b]
**22** Alijenga upya jiji la Elathi[c]
na kulirudisha kwa Yuda baa-
da ya mfalme* kuzikwa pamo-
ja na mababu zake.[d]

**23** Katika mwaka wa 15 wa
utawala wa Amazia mwana
wa Yehoashi mfalme wa Yuda,
Yeroboamu[e] mwana wa Mfal-
me Yehoashi wa Israeli akawa
mfalme huko Samaria, naye
alitawala kwa miaka 41.
**24** Aliendelea kutenda mao-
vu machoni pa Yehova. Ha-
kuacha dhambi zote za
Yeroboamu mwana wa Neba-
ti ambazo alisababisha Wa-
israeli kutenda.[f] **25** Alirudi-
sha mpaka wa Israeli kuanzia
Lebo-hamathi*[g] hadi kwenye
Bahari ya Araba,#[h] kulingana
na neno ambalo Yehova Mu-
ngu wa Israeli alisema kupitia
Yona[i] mtumishi wake, mwana
wa Amitai, nabii kutoka Gath-
heferi.[j] **26** Kwa maana Yeho-
va alikuwa ameyaona mate-
so makali sana ya Waisraeli.[k]
Hakukuwa na yeyote aliyebaki
wa kuwasaidia Waisraeli, hata
watu wasio na uwezo au walio
dhaifu hawakuwepo. **27** La-
kini Yehova alikuwa ameahi-
di kwamba hatafutilia mbali
jina la Israeli kutoka chini ya
mbingu.[l] Kwa hiyo akawao-
koa kwa mkono wa Yeroboa-
mu mwana wa Yehoashi.[m]

**28** Na mambo mengine ka-
tika historia ya Yeroboa-
mu, mambo yote aliyofanya
na ukuu wake, jinsi alivyopi-
gana na jinsi alivyorudisha jiji
la Damasko[n] na Hamathi[o] ili
yamilikiwe tena na Yuda nchi-
ni Israeli, je, hayajaandikwa
katika kitabu cha historia ya
nyakati za wafalme wa Israeli?
**29** Kisha Yeroboamu akafa na
kuzikwa pamoja na mababu
zake, pamoja na wafalme wa
Israeli; na Zekaria[a] mwanawe
akawa mfalme baada yake.

**15** Katika mwaka wa 27 wa
utawala wa Mfalme Ye-
roboamu* wa Israeli, Azaria#[b]
mwana wa Mfalme Amazia[c] wa
Yuda akawa mfalme.[d] **2** Ali-
kuwa na umri wa miaka 16 ali-
poanza kutawala, naye alita-
wala kwa miaka 52 huko Ye-
rusalemu. Mama yake aliitwa
Yekolia wa Yerusalemu.
**3** Aliendelea kutenda yaliyo-
kuwa sawa machoni pa Yeho-
va, kama alivyotenda Ama-
zia baba yake.[e] **4** Hata hivyo,
mahali pa juu hapakuondo-
lewa,[f] na watu bado waliku-
wa wakitoa dhabihu na kufu-
kiza moshi wa dhabihu maha-
li pa juu.[g] **5** Yehova alimletea
mfalme pigo, naye aliendelea
kuwa na ukoma[h] mpaka siku
aliyokufa; alikaa katika nyu-
mba iliyotengwa,[i] huku Yotha-
mu mwana wa mfalme[j] akii-
simamia nyumba ya mfalme,*
akiwahukumu watu nchini.[k]
**6** Na mambo mengine kati-
ka historia ya Azaria,[l] mambo
yote aliyofanya, je, hayajaa-
ndikwa katika kitabu cha his-
toria ya nyakati za wafalme wa
Yuda? **7** Kisha Azaria akafa
na kuzikwa pamoja na maba-
bu zake[m] katika Jiji la Daudi;
na Yothamu mwanawe akawa
mfalme baada yake.

**SURA YA 14**
*a* 2Fa 15:1, 2
*b* 2Nya 26:1
*c* Kum 2:8; 1Fa 9:26; 2Fa 16:6
*d* 2Nya 26:2
*e* Ho 1:1; Amo 1:1
*f* 1Fa 12:28-30; 1Fa 13:34; Zb 106:20
*g* Hes 13:21; Hes 34:2, 7, 8
*h* Kum 3:16, 17
*i* Yon 1:1; Mt 12:39
*j* Yos 19:10, 13
*k* Kut 3:7; Amu 10:16; Zb 106:43, 44
*l* Yer 31:20
*m* 2Fa 13:4, 5
*n* 2Sa 8:6
*o* 2Nya 8:3

**Safu ya 2**
*a* 2Fa 15:8

**SURA YA 15**
*b* 2Fa 14:21
*c* 2Fa 14:1
*d* 2Nya 26:1, 3
*e* 2Nya 26:4, 5
*f* Hes 33:52
*g* Kum 12:13, 14; 1Fa 22:41, 43; 2Fa 14:1, 4
*h* Hes 12:10; 2Fa 5:27
*i* Law 13:45, 46
*j* 2Fa 15:32
*k* 2Nya 26:16-21
*l* 2Nya 26:22, 23
*m* Isa 6:1

**14:22** *Yaani, Amazia baba yake. **14:25** *Au “njia ya kuingia Hamathi.” #Yaani, Bahari ya Chumvi.

**15:1** *Yaani, Yeroboamu wa Pili. #Maana yake “Yehova Amesaidia.” Anaitwa Uzia katika 2Fa 15:13; 2Nya 26:1-23; Isa 6:1; na Zek 14:5. **15:5** *Au “jumba la mfalme.”

**8** Katika mwaka wa 38 wa
utawala wa Mfalme Azaria[a]
wa Yuda, Zekaria[b] mwana
wa Yeroboamu akawa mfal-
me wa Israeli huko Sama-
ria, naye alitawala kwa miezi
sita. **9** Alitenda maovu ma-
choni pa Yehova, kama wali-
vyotenda mababu zake. Ha-
kuacha dhambi za Yeroboa-
mu mwana wa Nebati alizo-
sababisha Waisraeli kutenda.[c]
**10** Kisha Shalumu mwana wa
Yabeshi akapanga njama dhi-
di yake na kumuua[d] huko
Ibleamu.[e] Baada ya kumu-
ua, Shalumu akawa mfalme.
**11** Na mambo mengine kati-
ka historia ya Zekaria yamea-
ndikwa katika kitabu cha his-
toria ya nyakati za wafalme
wa Israeli. **12** Hilo lilitimiza
neno hili la Yehova alilokuwa
amemwambia Yehu: "Vizazi vi-
nne vya wana wako[f] vitake-
ti kwenye kiti cha ufalme cha
Israeli."[g] Na ikawa hivyo.

**13** Shalumu mwana wa Ya-
beshi akawa mfalme kati-
ka mwaka wa 39 wa utawa-
la wa Mfalme Uzia[h] wa Yuda,
naye alitawala kwa mwezi
mmoja kamili huko Samaria.
**14** Kisha Menahemu mwana
wa Gadi akapanda kutoka Tir-
sa[i] na kuja Samaria, aka-
muua Shalumu[j] mwana wa Ya-
beshi huko Samaria. Baa-
da ya kumuua, akawa mfalme.
**15** Mambo mengine katika
historia ya Shalumu na njama
aliyopanga, yameandikwa kati-
ka kitabu cha historia ya nya-
kati za wafalme wa Israeli.
**16** Wakati huo ndipo Menahe-
mu alipokuja kutoka Tirsa na
kuliangamiza jiji la Tifsa na
wote waliokuwa katika jiji hilo
na katika eneo lake, kwa sa-
babu hawakumfungulia mala-
ngo ya jiji hilo. Aliliangamiza
na kuwapasua tumbo wanawa-
ke wenye mimba wa jiji hilo.

**17** Katika mwaka wa 39
wa utawala wa Mfalme Aza-
ria wa Yuda, Menahemu
mwana wa Gadi akawa mfal-
me wa Israeli, naye alitawa-
la kwa miaka kumi huko Sa-
maria. **18** Aliendelea kute-
nda maovu machoni pa Yeho-
va. Na sikuzote za utawala
wake hakuacha dhambi zote
za Yeroboamu mwana wa Ne-
bati alizosababisha Waisraeli
kutenda.[a] **19** Mfalme Pulu[b]
wa Ashuru aliingia nchini, na
Menahemu akampa Pulu tala-
nta 1,000 za fedha* ili amsai-
die kuimarisha mamlaka yake
katika ufalme huo.[c] **20** Kwa
hiyo Menahemu alikusanya fe-
dha hizo kwa kuwatoza ushu-
ru wanaume mashuhuri na
matajiri wa Israeli.[d] Akampa
mfalme wa Ashuru shekeli 50
za fedha* kwa kila mwanamu-
me. Kisha mfalme wa Ashuru
akarudi, hakukaa nchini.
**21** Na mambo mengine ka-
tika historia ya Menahemu,[e]
mambo yote aliyofanya, je, ha-
yajaandikwa katika kitabu cha
historia ya nyakati za wafalme
wa Israeli? **22** Kisha Mena-
hemu akafa na kuzikwa pamo-
ja na mababu zake; na Peka-
hia mwana wake akawa mfal-
me baada yake.

**23** Katika mwaka wa 50
wa utawala wa Mfalme Aza-
ria wa Yuda, Pekahia mwana
wa Menahemu akawa mfalme
wa Israeli huko Samaria, naye
alitawala kwa miaka miwili.

---

**15:19** * Talanta moja ilikuwa na uzito wa kilogramu 34.2. Angalia Nyongeza B14.
**15:20** * Shekeli moja ilikuwa na uzito wa gramu 11.4. Angalia Nyongeza B14.

**SURA YA 15**
*a* 2Fa 14:21
*b* 2Fa 14:29
*c* 1Fa 12:28-30; 1Fa 13:33; 1Fa 14:16
*d* Ho 1:4; Amo 7:9
*e* Yos 17:11
*f* 2Fa 13:1, 10; 2Fa 14:23, 29
*g* 2Fa 10:30
*h* 2Nya 26:1
*i* 1Fa 14:17; 1Fa 15:21; 1Fa 16:8, 17
*j* 2Fa 15:10

**Safu ya 2**
*a* 1Fa 12:28-30; 1Fa 13:33; 1Fa 14:16
*b* 1Nya 5:26
*c* 2Fa 12:18; 2Fa 16:8
*d* 2Fa 23:35
*e* 2Fa 15:14

**24** Aliendelea kutenda mao-
vu machoni pa Yehova. Ha-
kuacha dhambi za Yeroboa-
mu mwana wa Nebati alizo-
sababisha Waisraeli kutenda.[a]
**25** Kisha Peka[b] mwana wa Re-
malia kamanda wake msaidi-
zi akapanga njama dhidi
yake na kumuua huko Sama-
ria katika mnara wenye ngo-
me wa nyumba ya mfalme* pa-
moja na Argobu na Arie. Ali-
kuwa pamoja na wanaume 50
wa Gileadi; na baada ya ku-
muua, akawa mfalme. **26** Na
mambo mengine katika histo-
ria ya Pekahia, mambo yote
aliyofanya, yameandikwa kati-
ka kitabu cha historia ya nya-
kati za wafalme wa Israeli.

**27** Katika mwaka wa 52 wa
utawala wa Mfalme Azaria wa
Yuda, Peka[c] mwana wa Rema-
lia akawa mfalme wa Israeli
huko Samaria, naye alita-
wala kwa miaka 20. **28** Alie-
ndelea kutenda maovu ma-
choni pa Yehova, naye ha-
kuacha dhambi za Yeroboamu
mwana wa Nebati alizosaba-
bisha Waisraeli kutenda.[d]
**29** Katika siku za utawala wa
Mfalme Peka wa Israeli,
Mfalme Tiglath-pileseri[e] wa
Ashuru alivamia na kuteka
Iyoni, Abel-beth-maaka,[f] Ya-
noa, Kedeshi, Hasori, Gilea-
di,[g] na Galilaya,[h] nchi yote
ya Naftali,[i] akawapeleka wa-
kaaji wa maeneo hayo uha-
mishoni kule Ashuru.[j] **30** Ki-
sha Hoshea[k] mwana wa Ela
akapanga njama dhidi ya Peka
mwana wa Remalia, akampiga
na kumuua; naye akawa mfal-
me baada yake katika mwa-
ka wa 20 wa utawala wa Yo-
thamu[l] mwana wa Uzia.
**31** Na mambo mengine katika
historia ya Peka, mambo yote
aliyofanya, yameandikwa kati-
ka kitabu cha historia ya nya-
kati za wafalme wa Israeli.

**32** Katika mwaka wa pili wa
utawala wa Peka mwana wa
Remalia mfalme wa Israeli,
Yothamu[a] mwana wa Mfalme
Uzia[b] wa Yuda akawa mfalme.
**33** Alikuwa na umri wa miaka
25 alipoanza kutawala, naye
alitawala kwa miaka 16 huko
Yerusalemu. Mama yake alii-
twa Yerusha binti ya Sadoki.[c]
**34** Aliendelea kutenda yali-
yokuwa sawa machoni pa Ye-
hova, kama alivyofanya Uzia
baba yake.[d] **35** Hata hivyo,
mahali pa juu hapakuondole-
wa, na watu bado walikuwa
wakitoa dhabihu na kufuki-
za moshi wa dhabihu maha-
li pa juu.[e] Yeye ndiye aliyeje-
nga lango la juu la nyumba ya
Yehova.[f] **36** Na mambo me-
ngine katika historia ya Yo-
thamu, mambo aliyofanya,
je, hayajaandikwa katika kita-
bu cha historia ya nyakati za
wafalme wa Yuda? **37** Siku
hizo Yehova alianza kumtu-
ma Resini mfalme wa Siria
na Peka[g] mwana wa Remalia
kushambulia Yuda.[h] **38** Ki-
sha Yothamu akafa na kuzi-
kwa pamoja na mababu zake
katika Jiji la Daudi babu yake.
Na Ahazi mwanawe akawa
mfalme baada yake.

**16** Katika mwaka wa 17
wa utawala wa Peka
mwana wa Remalia, Ahazi[i]
mwana wa Mfalme Yotha-
mu wa Yuda akawa mfalme.
**2** Ahazi alikuwa na umri wa
miaka 20 alipoanza kutawa-
la, naye alitawala kwa miaka
16 huko Yerusalemu. Hakute-
nda yaliyokuwa sawa machoni

SURA YA 15
a 1Fa 12:28-30, 1Fa 13:33, 1Fa 14:16
b 2Nya 28:6
c 2Nya 28:6, Isa 7:1, 4
d 1Fa 12:28-30, 1Fa 13:33, 1Fa 14:16
e 2Fa 16:7, 1Nya 5:6, 1Nya 5:26, 2Nya 28:19, 20
f 1Fa 15:20
g Yos 20:7, 9
h Isa 9:1
i Hes 32:40
j Law 26:38, Kum 28:64, 2Fa 17:22, 23, Isa 8:4
k 2Fa 17:1
l 2Nya 27:1

Safu ya 2
a 2Nya 27:7, Mt 1:9
b 2Fa 14:21
c 2Nya 27:1
d 2Nya 27:2
e Hes 33:52, Kum 12:14
f 2Nya 27:3
g 2Fa 15:27, 2Nya 28:6
h 2Fa 16:5, Isa 7:1, 2

SURA YA 16
i Isa 1:1, Isa 7:1, Ho 1:1, Mik 1:1, Mt 1:9

**15:25** *Au “jumba la mfalme.”

pa Yehova Mungu wake, kama
alivyotenda Daudi babu yake.[a]
**3** Badala yake, alitembea ka-
tika njia ya wafalme wa Israe-
li,[b] na hata alimteketeza* mo-
toni mwana wake mwenyewe,[c]
akifuata mazoea yenye kuchu-
kiza ya mataifa[d] ambayo Ye-
hova alikuwa ameyafukuza
kutoka mbele ya Waisraeli.
**4** Aliendelea pia kutoa dhabi-
hu na kufukiza moshi wa dha-
bihu mahali pa juu,[e] kwenye
vilima, na chini ya kila mti we-
nye majani mengi.[f]

**5** Wakati huo ndipo Mfal-
me Resini wa Siria na Peka
mwana wa Remalia mfalme wa
Israeli walipopanda ili kuja
kupigana vita dhidi ya Yeru-
salemu.[g] Wakamzingira Aha-
zi lakini hawakuweza kulite-
ka jiji. **6** Wakati huo Mfal-
me Resini wa Siria akarudi-
sha Elathi[h] kwa Edomu, kisha
akawafukuza Wayahudi* ku-
toka Elathi. Na Waedomu wa-
kaingia Elathi, nao wamekuwa
wakiishi humo tangu wakati
huo. **7** Kwa hiyo Ahazi aka-
tuma wajumbe kwa Mfalme
Tiglath-pileseri[i] wa Ashuru,
akisema: “Mimi ni mtumishi
wako na mwanao. Njoo unio-
koe kutoka mikononi mwa
mfalme wa Siria na kutoka mi-
kononi mwa mfalme wa Israe-
li, wanaonishambulia.” **8** Ki-
sha Ahazi akachukua fedha
na dhahabu iliyokuwa katika
nyumba ya Yehova na kati-
ka hazina za nyumba ya
mfalme,* akampelekea mfal-
me wa Ashuru kama rushwa.[j]
**9** Mfalme wa Ashuru akaku-
bali ombi lake, naye akapanda
kwenda Damasko na kuliteka
jiji hilo na kuwapeleka watu
wake uhamishoni huko Kiri,[a]
akamuua Resini.[b]

**10** Ndipo Mfalme Ahazi
akaenda kukutana na Mfal-
me Tiglath-pileseri wa Ashu-
ru kule Damasko. Alipoona
madhabahu iliyokuwa Dama-
sko, Mfalme Ahazi akamtu-
mia kuhani Uriya ramani ya
madhabahu hiyo, akamwonye-
sha mfano wake na jinsi ili-
vyojengwa.[c] **11** Kuhani Uri-
ya[d] akajenga madhabahu[e] ku-
lingana na maagizo yote
ambayo Mfalme Ahazi aliku-
wa ametuma kutoka Dama-
sko. Kuhani Uriya akamali-
za kuijenga kabla ya Mfalme
Ahazi kurudi kutoka Dama-
sko. **12** Mfalme aliporudi ku-
toka Damasko na kuiona ma-
dhabahu hiyo, aliikaribia na
kutoa dhabihu juu yake.[f]
**13** Akaendelea kufukizia mo-
shi wa dhabihu zake za ku-
teketezwa na matoleo yake
ya nafaka juu ya madhabahu
hiyo; pia aliimiminia madha-
bahu hiyo matoleo yake ya ki-
nywaji na kuinyunyizia damu
ya dhabihu zake za ushirika.
**14** Kisha akaiondoa madha-
bahu ya shaba[g] iliyokuwa
mbele za Yehova, kutoka ma-
hali ilipokuwa mbele ya nyu-
mba, katikati ya madhabahu
yake na nyumba ya Yehova,
akaiweka upande wa kaska-
zini wa madhabahu yake.
**15** Mfalme Ahazi akamwamu-
ru hivi kuhani Uriya:[h] “Fuki-
za moshi wa dhabihu ya asu-
buhi kwenye madhabahu hiyo
kubwa,[i] pia toleo la nafaka la
jioni,[j] dhabihu ya kutekete-
zwa ya mfalme, na toleo lake
la nafaka, na pia dhabihu za
kuteketezwa, matoleo ya na-

**16:3** *Tnn., “alimpitisha.” **16:6** *Au “watu wa Yuda.” **16:8** *Au “jumba la mfalme.”

**SURA YA 16**
*a* 2Nya 28:1-4
*b* 1Fa 12:28-30; 1Fa 16:33
*c* Law 20:2, 3; 2Nya 33:1, 6; Yer 7:31
*d* Kum 12:29-31
*e* Hes 33:52
*f* Kum 12:2
*g* 2Fa 15:37; 2Nya 28:5, 6
*h* 2Fa 14:21, 22
*i* 2Fa 15:29
*j* 1Fa 15:18, 19

**Safu ya 2**
*a* Amo 1:4, 5
*b* Isa 9:11
*c* Kum 12:30
*d* Isa 8:2
*e* Yer 23:11; Eze 22:26
*f* 2Nya 28:22, 23; 2Nya 28:25
*g* 2Nya 4:1
*h* Isa 8:2
*i* 2Nya 28:23
*j* Kut 29:39-41

faka, na matoleo ya kinywaji
ya watu wote. Unapaswa pia
kuinyunyizia madhabahu hiyo
damu yote ya dhabihu za kute-
ketezwa na damu yote ya dha-
bihu nyingine. Nitaamua ni-
takalofanya na madhabahu
ya shaba.” **16** Kuhani Uriya
akafanya mambo yote ambayo
Mfalme Ahazi aliamuru.[a]

**17** Zaidi ya hayo, Mfalme
Ahazi akazikata vipandevipa-
nde kuta za pembeni za yale
magari[b] na kuondoa mabese-
ni yaliyokuwa juu yake,[c] akaio-
ndoa ile Bahari kutoka juu ya
wale ng’ombe dume wa shaba[d]
na kuiweka kwenye sakafu
ya mawe.[e] **18** Pia, alihami-
sha kutoka katika nyumba ya
Yehova sehemu iliyofunikwa
ambayo ilikuwa imejengwa
katika nyumba hiyo kwa ajili
ya Sabato na pia njia ya nje
aliyotumia mfalme kuingia ka-
tika nyumba hiyo; alifanya hi-
vyo kwa sababu ya mfalme wa
Ashuru.

**19** Na mambo mengine kati-
ka historia ya Ahazi, mambo
aliyofanya, je, hayajaandikwa
katika kitabu cha historia ya
nyakati za wafalme wa Yuda?[f]
**20** Kisha Ahazi akafa na kuzi-
kwa pamoja na mababu zake
katika Jiji la Daudi; na Heze-
kia*[g] mwanawe akawa mfalme
baada yake.

**17** Katika mwaka wa 12 wa
utawala wa Mfalme
Ahazi wa Yuda, Hoshea[h] mwa-
na wa Ela akawa mfalme wa
Israeli huko Samaria; alitawa-
la kwa miaka tisa. **2** Aliende-
lea kutenda maovu machoni
pa Yehova, lakini si kwa ki-
wango ambacho wafalme wa
Israeli waliomtangulia walite-
nda. **3** Mfalme Shalmanesa
wa Ashuru alipanda kuja ku-
mshambulia,[a] na Hoshea aka-
wa mtumishi wake, akaanza
kumlipa ushuru.[b] **4** Hata hi-
vyo, mfalme wa Ashuru alipa-
ta habari kwamba Hoshea ali-
shiriki kupanga njama fulani,
kwa maana alikuwa amewatu-
ma wajumbe kwa Mfalme So
wa Misri[c] na hakuleta ushuru
kwa mfalme wa Ashuru kama
alivyofanya miaka iliyotangu-
lia. Kwa hiyo, mfalme wa
Ashuru akamfunga na kumtia
gerezani.

**5** Mfalme wa Ashuru alii-
vamia nchi nzima, naye aka-
ja Samaria na kulizingira
kwa miaka mitatu. **6** Kati-
ka mwaka wa tisa wa utawala
wa Hoshea, mfalme wa Ashu-
ru aliliteka jiji la Samaria.[d]
Kisha akawapeleka Waisraeli
uhamishoni[e] kule Ashuru na
kuwaweka katika eneo la Hala
na Habori kando ya mto Goza-
ni[f] na katika majiji ya Wamedi
ili waishi humo.[g]

**7** Hilo lilitendeka kwa saba-
bu Waisraeli walimtendea dha-
mbi Yehova Mungu wao, aliye-
watoa nchini Misri kutoka mi-
kononi mwa Farao mfalme wa
Misri.[h] Waliabudu* miungu
mingine,[i] **8** wakafuata destu-
ri za mataifa ambayo Yeho-
va alikuwa ameyafukuza kuto-
ka mbele ya Waisraeli, nao wa-
kafuata desturi zilizoanzishwa
na wafalme wa Israeli.

**9** Waisraeli walikuwa wa-
kifuatia mambo ambayo ha-
yakuwa sawa machoni pa Ye-
hova Mungu wao. Wakaende-
lea kujenga mahali pa juu ka-
tika majiji yao yote,[j] kuanzia

**SURA YA 16**
*a* 2Fa 16:11
*b* 1Fa 7:27, 28
*c* 1Fa 7:38; 2Nya 4:6
*d* 1Fa 7:23, 25
*e* 2Nya 28:24; 2Nya 29:19
*f* 2Nya 28:26, 27
*g* 2Fa 18:1; 2Nya 29:1; Isa 1:1; Ho 1:1; Mt 1:9

**SURA YA 17**
*h* 2Fa 15:30

**Safu ya 2**
*a* 2Fa 18:9; Isa 10:5, 6; Ho 10:14, 15
*b* 2Fa 18:14
*c* Isa 31:1
*d* Ho 13:16
*e* Law 26:32, 33; Kum 4:27; Kum 28:64; 1Fa 14:15
*f* 1Nya 5:26
*g* 2Fa 18:9-11
*h* Kut 20:2
*i* Kut 20:5
*j* Ho 12:11

**16:20** *Maana yake “Yehova Huimarisha.”

**17:7** *Tnn., “Waliogopa.”

mnara wa walinzi mpaka
jiji lenye ngome.* **10** Wakae-
ndelea kujisimamishia nguzo
takatifu na miti mitakati-
fu*[a] juu ya kila kilima kire-
fu na chini ya kila mti we-
nye majani mengi;[b] **11** nao
walikuwa wakifukiza moshi
wa dhabihu mahali pote
pa juu kama yalivyofanya ma-
taifa ambayo Yehova alikuwa
ameyapeleka uhamishoni ku-
toka mbele yao.[c] Waliendelea
kutenda maovu na kumkasiri-
sha Yehova.

**12** Waliendelea kuabudu sa-
namu zenye kuchukiza,*[d]
ambazo Yehova alikuwa ame-
waambia hivi kuzihusu: “Msi-
fanye hivyo!”[e] **13** Yehova ali-
waonya Waisraeli na watu wa
Yuda tena na tena kupitia ma-
nabii wake wote na kila
mwonaji,[f] akisema: “Geuke-
ni na kuacha njia zenu ovu![g]
Shikeni amri zangu na maa-
gizo yangu kulingana na she-
ria yote niliyowaamuru maba-
bu zenu na ambayo niliwapa
kupitia watumishi wangu ma-
nabii.” **14** Lakini hawakusi-
kiliza, nao wakaendelea kuwa
wakaidi kama* mababu zao
ambao hawakudhihirisha ima-
ni katika Yehova Mungu wao.[h]
**15** Waliendelea kukataa ma-
sharti yake na agano lake[i] ali-
lofanya na mababu zao na vi-
kumbusho vyake alivyowapa
ili kuwaonya,[j] nao wakaende-
lea kufuata sanamu za uba-
tili,[k] na wao wenyewe waka-
wa ubatili,[l] wakiiga mataifa
yaliyowazunguka pande zote
ambayo Yehova alikuwa ame-
waamuru wasiyaige.[a]

**16** Waliendelea kuacha amri
zote za Yehova Mungu wao,
nao wakatengeneza sanamu
za chuma# za ndama wawili[b]
na kutengeneza mti mtakati-
fu,*[c] nao wakaliinamia jeshi
lote la mbinguni[d] na kumwa-
budu Baali.[e] **17** Pia waliwate-
keteza* motoni wana wao na
mabinti wao,[f] wakafanya uagu-
zi,#[g] wakatafuta ishara za uba-
shiri, na wakaendelea kujitoa△
wenyewe kutenda maovu ma-
choni pa Yehova, na kumkasi-
risha.

**18** Kwa hiyo Yehova akawa-
kasirikia sana Waisraeli hivi
kwamba akawaondoa mbe-
le zake.[h] Hakumwacha yeyote
abaki isipokuwa watu wa kabi-
la la Yuda peke yao.

**19** Hata watu wa kabila la
Yuda hawakushika amri za Ye-
hova Mungu wao;[i] walifuata
pia desturi zilizofuatwa na
Waisraeli.[j] **20** Yehova aliwa-
kataa wazao wote wa Israeli,
akawaaibisha na kuwatia mi-
kononi mwa waporaji, mpa-
ka alipowatupa mbali kutoka
mbele zake. **21** Aliwararua
Waisraeli kutoka katika nyu-
mba ya Daudi, nao wakamwe-
ka Yeroboamu mwana wa Ne-
bati kuwa mfalme.[k] Lakini
Yeroboamu akasababisha Wa-
israeli wapotoke na kua-
cha kumfuata Yehova, naye
akasababisha watende dha-
mbi kubwa. **22** Na Waisrae-
li wakaendelea kufuata dha-
mbi zote ambazo Yeroboa-
mu alitenda.[l] Hawakuziacha

---

**17:9** *Yaani, kila mahali, penye watu wengi au wachache. **17:10, 16** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **17:12** *Huenda neno la Kiebrania linahusiana na neno “mavi,” nalo hutumiwa kuonyesha dharau. **17:14** *Tnn., “kufanya shingo zao kuwa ngumu kama shingo za.”

**17:16** #Tnn., “za kuyeyushwa.” **17:17** *Tnn., “waliwapitisha.” #Au “wakabashiri.” △Tnn., “kujiuza.”

---

**SURA YA 17**
- a Kut 34:13, Kum 16:21, 22
- b Kum 12:2, Isa 57:5
- c Law 20:23
- d 1Fa 12:28-30, 1Fa 21:25, 26
- e Kut 20:3-5, Law 26:1, Kum 4:23
- f 2Nya 24:18, 19, 2Nya 36:15, 16, Yer 25:4
- g Isa 55:7
- h Kum 1:32, Kum 31:27
- i Kum 5:2, Kum 29:12
- j Ho 4:6
- k Kum 32:21, 1Sa 12:21
- l Zb 115:4-8, Isa 44:9

**Safu ya 2**
- a Kum 12:30
- b 1Fa 12:28-30
- c 1Fa 14:15, 1Fa 16:33
- d Kum 4:19, Yer 8:2
- e 1Fa 16:30, 31, 1Fa 22:51, 53, 2Fa 10:21, 2Fa 23:4, 5
- f 2Fa 16:1, 3
- g Kum 18:10, Mik 5:12
- h Yos 23:12, 13, Isa 42:24
- i 1Fa 14:22, Yer 3:8
- j Eze 23:4, 11
- k 1Fa 12:20
- l 1Fa 12:28-30

**23** mpaka Yehova alipowao-
ndoa Waisraeli kutoka mbele
zake, kama alivyokuwa ame-
sema kupitia watumishi wake
wote manabii.[a] Kwa hiyo Wa-
israeli wakaondolewa katika
nchi yao na kupelekwa uhami-
shoni kule Ashuru,[b] nao wa-
ngali huko hadi leo.

**24** Kisha mfalme wa Ashu-
ru akawaleta watu kutoka Ba-
biloni, Kutha, Ava, Hamathi,
na Sefarvaimu[c] na kuwawe-
ka katika majiji ya Samaria ili
waishi humo badala ya Wais-
raeli; nao wakamiliki Sa-
maria na kuishi katika maji-
ji yake. **25** Walipoanza kui-
shi humo, hawakumwogopa*
Yehova. Kwa hiyo Yehova aka-
watuma simba waje miongo-
ni mwao,[d] nao wakawaua baa-
dhi ya watu. **26** Mfalme wa
Ashuru akapata habari hii:
“Mataifa uliyoyapeleka uha-
mishoni na kuyaweka katika
majiji ya Samaria ili yaishi
humo hayajui dini* ya Mungu
wa nchi hiyo. Kwa hiyo anae-
ndelea kuwatuma simba mio-
ngoni mwao; na simba hao wa-
nawaua, kwa sababu hakuna
yeyote kati yao anayejua dini
ya Mungu wa nchi hiyo.”

**27** Ndipo mfalme wa Ashu-
ru akaamuru hivi: “Mrudishe-
ni huko mmoja wa makuhani
mliowaleta uhamishoni, aishi
huko na kuwafundisha watu
hao dini ya Mungu wa nchi
hiyo.” **28** Basi mmoja wa ma-
kuhani ambao walikuwa wa-
mepelekwa uhamishoni kuto-
ka Samaria akarudi na kuishi
Betheli,[e] naye akaanza kuwa-
fundisha jinsi wanavyopaswa
kumwogopa* Yehova.[f]

**29** Hata hivyo, kila taifa li-
kajitengenezea mungu wake
na kumweka* katika nyumba
za ibada mahali pa juu amba-
po Wasamaria walikuwa wa-
mejenga; kila taifa lilifanya hi-
vyo katika majiji walimokuwa
wakiishi. **30** Basi wanaume
wa Babiloni wakatengeneza
Sukoth-benothi, na wanaume
wa Kuthi wakatengeneza Ner-
gali, na wanaume wa Hama-
thi[a] wakatengeneza Ashima,
**31** na Waavi wakatengeneza
Nibhazi na Tartaki. Wase-
farvaimu walikuwa wakiwate-
keteza wana wao motoni kwa
ajili ya Adrameleki na Ana-
meleki, miungu ya Sefarvai-
mu.[b] **32** Ingawa walimwogo-
pa Yehova, waliwachagua ma-
kuhani kutoka kwa watu wa
kawaida ili wahudumu mahali
pa juu, na makuhani hao wali-
hudumu kwa niaba yao mahali
pa juu katika nyumba za iba-
da.[c] **33** Kwa hiyo walimwo-
gopa Yehova, lakini waliabudu
miungu yao wenyewe kulinga-
na na dini* ya mataifa amba-
mo walitolewa.[d]

**34** Mpaka leo wanafuata
dini* zao za awali. Hakuna ye-
yote kati yao anayemwabu-
du# Yehova, na hakuna yeyote
anayefuata maagizo yake, hu-
kumu zake, na Sheria, na amri
ambayo Yehova aliwapa wana
wa Yakobo, ambaye alibadili
jina lake na kumwita Israe-
li.[e] **35** Yehova alipofanya
agano pamoja nao,[f] aliwaa-
muru hivi: “Msiogope miungu
mingine, wala msiiinamie
wala kuiabudu wala kuitolea
dhabihu.[g] **36** Lakini mna-
paswa kumwogopa Yehova,

**SURA YA 17**
*a* Kum 28:45, 63; 1Fa 14:16; Ho 1:4; Amo 5:27; Mik 1:6
*b* 2Fa 18:11
*c* 2Fa 19:11, 13
*d* Kut 23:29
*e* Mwa 28:18, 19; Yos 16:1; 1Fa 12:28, 29
*f* Yoh 4:20-22

**Safu ya 2**
*a* 2Fa 17:24
*b* 2Fa 18:34
*c* 1Fa 12:31, 32; 1Fa 13:33
*d* 2Fa 17:24, 41
*e* Mwa 32:28
*f* Kut 19:5; Kut 24:7; Kum 29:1
*g* Kut 20:3-5; Kut 23:24; Kut 34:14; Kum 5:9

**17:25** *Au “hawakumwabudu.” **17:26** *Au “hayajui desturi za dini.” **17:28** *Au “kumwabudu.”

**17:29** *Au “miungu yake na kuiweka.” **17:33, 34** *Au “desturi za dini.” **17:34** #Tnn., “anayemwogopa.”

aliyewatoa nchini Misri kwa
nguvu nyingi na kwa mko-
no ulionyooshwa,[a] Yeye ndi-
ye mnayepaswa kumwogopa,[b]
nanyi mnapaswa kumwinamia
yeye, nanyi mnapaswa kumto-
lea yeye dhabihu. **37** Nanyi
mnapaswa sikuzote kufuata
kwa uangalifu masharti, maa-
muzi, Sheria, na amri aliyo-
waandikia,[c] na hampaswi kuo-
gopa miungu mingine. **38** Na
hampaswi kusahau agano nili-
lofanya pamoja nanyi,[d] na ha-
mpaswi kuogopa miungu mi-
ngine. **39** Lakini mnapaswa
kumwogopa Yehova Mungu
wenu, kwa kuwa yeye ndiye
atakayewaokoa kutoka miko-
noni mwa maadui wenu wote.”

**40** Lakini hawakutii, nao
wakafuata dini* yao ya awali.[e]
**41** Kwa hiyo mataifa hayo ya-
kamwogopa Yehova,[f] lakini ya-
likuwa pia yakiabudu sanamu
zao za kuchongwa. Wana wao
na wajukuu wao wamekuwa
wakitenda kama mababu zao
mpaka leo hii.

**18** Katika mwaka wa tatu
wa utawala wa Ho-
shea[g] mwana wa Ela mfal-
me wa Israeli, Hezekia[h] mwa-
na wa Mfalme Ahazi[i] wa Yuda
akawa mfalme. **2** Alikuwa
na umri wa miaka 25 alipoa-
nza kutawala, naye alitawa-
la kwa miaka 29 huko Yerusa-
lemu. Mama yake aliitwa Abi*
binti ya Zekaria.[j] **3** Aliende-
lea kutenda yaliyokuwa sawa
machoni pa Yehova,[k] kama ali-
vyofanya Daudi babu yake.[l]
**4** Yeye ndiye aliyeondoa ma-
hali pa juu,[m] akazivunjavu-
nja nguzo takatifu, na kuu-
kata ule mti mtakatifu.*[n] Pia
alimpondaponda yule nyoka
wa shaba aliyetengenezwa
na Musa;[a] kwa maana mpa-
ka wakati huo Waisraeli wali-
kuwa wakimfukizia moshi wa
dhabihu, na nyoka huyo ali-
kuwa akiitwa sanamu ya nyo-
ka wa shaba.* **5** Alimtumai-
ni Yehova[b] Mungu wa Israe-
li; na hakuna mfalme yeyote
kati ya wafalme wote wa Yuda
aliyekuwa kama yeye, kabla
yake wala baada yake. **6** Ali-
shikamana kabisa na Yeho-
va.[c] Hakugeuka na kuacha ku-
mfuata; aliendelea kushika
amri ambazo Yehova alimpa
Musa. **7** Na Yehova alikuwa
pamoja naye. Popote alipoe-
nda, alitenda kwa hekima. Ali-
mwasi mfalme wa Ashuru na
kukataa kumtumikia.[d] **8** Ali-
washinda pia Wafilisti[e] mpa-
ka Gaza na maeneo yake, kua-
nzia mnara wa walinzi mpaka
jiji lenye ngome.*

**9** Katika mwaka wa nne wa
utawala wa Mfalme Hezekia,
yaani, mwaka wa saba wa Ho-
shea[f] mwana wa Ela mfalme
wa Israeli, Mfalme Shalmane-
sa wa Ashuru alikuja kusha-
mbulia Samaria, akaanza ku-
lizingira.[g] **10** Nao wakalite-
ka[h] baada ya miaka mitatu;
Samaria lilitekwa katika mwa-
ka wa sita wa utawala wa He-
zekia, ambao ulikuwa mwaka
wa tisa wa utawala wa Mfal-
me Hoshea wa Israeli. **11** Ki-
sha mfalme wa Ashuru aka-
wapeleka Waisraeli uhamisho-
ni[i] kule Ashuru na kuwaweka
katika eneo la Hala na Habori
kando ya mto Gozani na kati-
ka majiji ya Wamedi ili waishi
humo.[j] **12** Walipelekwa huko

---

**17:40** * Au “desturi za dini.” **18:2** * Ufupisho wa jina Abiya. **18:4** * Angalia Kamusi, uku. 2012.

**18:4** * Au “akiitwa Nehushtani.” **18:8** * Yaani, kila mahali, penye watu wengi au wachache.

---

SURA YA 17
a Kut 6:6
b Kum 6:12, 13
c Kum 31:9
d Kum 4:23
e 2Fa 17:34
f Ezr 4:1, 2

SURA YA 18
g 2Fa 15:30; 2Fa 17:1
h 2Nya 28:27; Mt 1:9
i 2Fa 16:2, 20
j 2Nya 29:1, 2
k 2Fa 20:3; 2Nya 31:20, 21; Zb 119:128
l 1Fa 15:5
m Hes 33:52; 1Fa 3:2; 2Fa 14:1, 4
n Kum 7:5; Kum 12:3; 2Nya 31:1

Safu ya 2
a Hes 21:8, 9
b 2Fa 19:15; 2Nya 32:7, 8
c Kum 10:20; Yos 23:8
d 2Fa 16:7
e 2Nya 28:18, 19; Isa 14:28, 29
f 2Fa 17:1
g 2Fa 17:3-6
h Ho 13:16; Amo 3:11; Mik 1:6
i Isa 8:4; Amo 6:1, 7
j 2Fa 17:6; 1Nya 5:26

kwa sababu hawakuisikiliza
sauti ya Yehova Mungu wao,
badala yake waliendelea kuvu-
nja agano lake, mambo yote
ambayo Musa mtumishi wa Ye-
hova aliamuru.[a] Hawakusikili-
za wala kutii.
**13** Katika mwaka wa 14
wa utawala wa Mfalme Heze-
kia, Senakeribu mfalme wa
Ashuru[b] alipanda kuja kuya-
shambulia majiji yote yenye
ngome ya Yuda na kuyateka.[c]
**14** Kwa hiyo Mfalme Hezekia
wa Yuda akatuma ujumbe huu
kwa mfalme wa Ashuru kule
Lakishi: “Nimekosea. Ondo-
keni, msinishambulie, nami
nitalipa chochote mtakacho-
nitoza.” Mfalme wa Ashuru
akamtoza Mfalme Hezekia
wa Yuda faini ya talanta
300 za fedha* na talanta 30
za dhahabu. **15** Basi Heze-
kia akawapa fedha yote iliyo-
kuwa katika nyumba ya Yeho-
va na katika hazina za nyu-
mba ya mfalme.*[d] **16** Wakati
huo Hezekia aling’oa* mila-
ngo ya hekalu[e] la Yehova na
miimo ambayo yeye mwenye-
we, Mfalme Hezekia wa Yuda,
alikuwa ameifunika kwa dha-
habu,[f] naye akampa mfalme
wa Ashuru.
**17** Kisha mfalme wa Ashu-
ru akamtuma Tartani,* Rabsa-
risi,# na Rabshake△ pamoja na
jeshi kubwa kutoka Lakishi[g]
kwenda kwa Mfalme Hezekia
kule Yerusalemu.[h] Wakapanda
kwenda Yerusalemu na kujipa-
nga karibu na mfereji wa kidi-
mbwi cha juu, kwenye baraba-
ra kuu ya uwanja wa mfuaji wa
nguo.[a] **18** Walipomwita mfal-
me atoke nje, Eliakimu[b] mwa-
na wa Hilkia, aliyekuwa msi-
mamizi wa nyumba,* Shebna[c]
aliyekuwa mwandishi, na Yoa
mwana wa Asafu aliyefanya
kazi ya kuweka kumbukumbu,
wakaenda nje kukutana nao.
**19** Basi Rabshake akawaa-
mbia: “Tafadhali, mwambieni
hivi Hezekia: ‘Mfalme mkuu,
mfalme wa Ashuru, anauli-
za, “Ujasiri wako unategemea
msingi gani?[d] **20** Unasema,
‘Nina mbinu na nguvu za ku-
pigana vita,’ lakini hayo ni ma-
neno matupu. Unamtumaini
nani, hivi kwamba unathubu-
tu kuniasi mimi?[e] **21** Taza-
ma! Unautumaini msaada wa
utete huu uliopondeka, Mis-
ri,[f] ambao mtu yeyote akiue-
gemea utamchoma kiganja
na kukitoboa. Hivyo ndi-
vyo Farao mfalme wa Mis-
ri alivyo kwa wote wanao-
mtumaini. **22** Nawe ukinia-
mbia, ‘Tunamtumaini Yeho-
va Mungu wetu,’[g] je, si yeye
ndiye ambaye mahali pake
pa juu na madhabahu zake
zimeondolewa na Hezekia,[h]
huku akiwaambia watu wa
Yuda na Yerusalemu, ‘Mnapa-
swa kuinama mbele ya madha-
bahu hii hapa Yerusalemu’?”’[i]
**23** Basi sasa, tafadhali, fanya
mkataba huu pamoja na bwa-
na wangu mfalme wa Ashu-
ru: nitakupa farasi 2,000 iki-
wa unaweza kupata wapanda
farasi wa kutosha idadi hiyo.[j]
**24** Basi, unawezaje kumzuia
hata gavana mmoja aliye mdo-
go zaidi kati ya watumishi wa
bwana wangu, huku ukiitu-
maini nchi ya Misri ili upate

**SURA YA 18**
*a* Kum 8:20; 1Fa 14:15
*b* Isa 10:5
*c* 2Nya 32:1; Isa 36:1
*d* 2Fa 12:18; 2Fa 16:8; 2Nya 16:2, 3
*e* 1Fa 6:33-35
*f* 2Nya 29:1, 3
*g* Yos 15:20, 39; 2Nya 11:5, 9
*h* 2Nya 32:9

**Safu ya 2**
*a* Isa 36:2, 3
*b* 2Fa 19:2; Isa 22:20-24
*c* Isa 22:15-19
*d* 2Nya 32:10; Isa 36:4-10
*e* 2Fa 18:7
*f* Isa 30:1, 2
*g* 2Nya 32:8
*h* 2Nya 31:1
*i* Kum 12:11, 13; 2Nya 32:12
*j* Isa 10:12, 13

**18:14** *Talanta moja ilikuwa na uzito wa kilogramu 34.2. Angalia Nyongeza B14. **18:15** *Au “jumba la.” **18:16** *Tnn., “alikata na kuondoa.” **18:17** *Au “kamanda.” #Au “ofisa mkuu wa makao ya mfalme.” △Au “msimamizi mkuu wa vinywaji vya mfalme.”

**18:18** *Au “jumba la mfalme.”

magari ya vita na wapanda
farasi? **25** Sasa je, nimepa-
nda kuja kushambulia maha-
li hapa ili kupaharibu bila ku-
pewa idhini na Yehova? Yeho-
va mwenyewe aliniambia, ‘Pa-
nda uende kuishambulia nchi
hii na kuiharibu.’”

**26** Ndipo Eliakimu mwana
wa Hilkia, na Shebna[a] na Yoa
wakamwambia Rabshake:[b]
“Tafadhali, zungumza nasi
watumishi wako kwa lugha ya
Kiaramu,*[c] kwa maana tuna-
weza kuielewa; usizungumze
nasi kwa lugha ya Wayahudi
huku watu walio ukutani waki-
sikia.”[d] **27** Lakini Rabshake
akawaambia: “Je, bwana wa-
ngu amenituma niwaambie ni-
nyi na bwana wenu tu mane-
no haya? Je, sipaswi kuwaa-
mbia pia wanaume wanaoke-
ti ukutani, wale watakaokula
kinyesi chao wenyewe na ku-
nywa mkojo wao wenyewe pa-
moja nanyi?”

**28** Kisha Rabshake aka-
simama na kusema hivi
kwa sauti kubwa kwa lugha
ya Wayahudi: “Sikieni neno
la mfalme mkuu, mfalme
wa Ashuru.[e] **29** Mfalme ana-
sema hivi: ‘Msikubali Heze-
kia awadanganye, kwa maana
hawezi kuwaokoa kutoka mi-
kononi mwangu.[f] **30** Na msi-
kubali Hezekia awafanye
mumtumaini Yehova mkise-
ma: “Kwa hakika Yehova
atatuokoa, na jiji hili hali-
tatiwa mikononi mwa mfalme
wa Ashuru.”[g] **31** Msimsikili-
ze Hezekia, kwa maana mfal-
me wa Ashuru anasema hivi:
“Fanyeni amani pamoja nami
na mjisalimishe,* na kila
mmoja wenu atakula matu-
nda ya mzabibu wake mwe-
nyewe na matunda ya mtini
wake mwenyewe na kunywa
maji kutoka katika tangi lake
mwenyewe, **32** mpaka nita-
kapokuja na kuwapeleka kati-
ka nchi iliyo kama nchi yenu
wenyewe,[a] nchi yenye nafaka
na divai mpya, nchi yenye mi-
kate na mashamba ya mizabi-
bu, nchi yenye mizeituni na
asali. Ndipo mtakapoishi, na-
nyi hamtakufa. Msimsikilize
Hezekia, kwa maana anawa-
potosha kwa kusema, ‘Yeho-
va atatuokoa.’ **33** Je, kuna
mungu yeyote kati ya miungu
ya mataifa ambaye amewahi
kuiokoa nchi yake kutoka mi-
kononi mwa mfalme wa Ashu-
ru? **34** Iko wapi miungu ya
Hamathi[b] na Arpadi? Iko wapi
miungu ya Sefarvaimu,[c] Hena,
na Iva? Je, imeokoa Samaria
kutoka mikononi mwangu?[d]
**35** Ni mungu yupi kati ya miu-
ngu yote ya nchi mbalimba-
li ambaye ameokoa nchi
yake kutoka mikononi mwa-
ngu, hivi kwamba Yehova ao-
koe Yerusalemu kutoka miko-
noni mwangu?”’”[e]

**36** Lakini watu walikaa ki-
mya, hawakumjibu neno lo-
lote, kwa maana mfalme ali-
kuwa amewaagiza hivi: “Msi-
mjibu.”[f] **37** Lakini Eliakimu
mwana wa Hilkia, aliyeku-
wa msimamizi wa nyumba,*
Shebna aliyekuwa mwandishi,
na Yoa mwana wa Asafu aliye-
kuwa akifanya kazi ya kuweka
kumbukumbu wakaja kwa He-
zekia mavazi yao yakiwa ya-
meraruliwa, wakamwambia
maneno ya Rabshake.

**18:26** *Au “Kisiria.” **18:31** *Tnn., “Fanyeni baraka pamoja nami na mtoke nje na kuja kwangu.”

**18:37** *Au “jumba la mfalme.”

**SURA YA 18**
*a* 2Fa 18:18
*b* 2Fa 18:17
*c* Ezr 4:7; Da 2:4
*d* Isa 36:11, 12
*e* Isa 36:13-20
*f* 2Nya 32:15
*g* 2Fa 19:32-34

**Safu ya 2**
*a* 2Fa 17:6
*b* Hes 13:21
*c* 2Fa 17:24
*d* 2Fa 17:6
*e* 2Fa 19:17-19; 2Nya 32:15; Isa 37:23
*f* Isa 36:21, 22

**19** Mara tu Mfalme Heze-
kia aliposikia hilo, aka-
yararua mavazi yake na ku-
vaa nguo za magunia na
kuingia katika nyumba ya
Yehova.[a] **2** Kisha akamtuma
Eliakimu, aliyekuwa msima-
mizi wa nyumba,* Shebna ali-
yekuwa mwandishi, na wazee
miongoni mwa makuhani, wa-
kiwa wamevaa nguo za magu-
nia, waende kwa nabii Isaya,[b]
mwana wa Amozi. **3** Waka-
mwambia: "Hezekia anasema
hivi: 'Leo ni siku ya taabu, ya
kemeo,* na ya aibu; kwa maa-
na watoto wako tayari kuzali-
wa,# lakini hakuna nguvu za
kuwazaa.[c] **4** Huenda Yehova
Mungu wako atayasikia mane-
no yote ya Rabshake, aliyetu-
mwa na bwana wake mfalme
wa Ashuru ili amdhihaki Mu-
ngu aliye hai,[d] naye atamfanya
awajibike kwa sababu ya ma-
neno ambayo Yehova Mungu
wako amesikia. Basi toa sala[e]
kwa niaba ya watu waliobaki
ambao wameokoka.'"

**5** Kwa hiyo watumishi wa
Mfalme Hezekia wakaenda
kwa Isaya,[f] **6** naye Isaya
akawaambia: "Mwambieni hivi
bwana wenu, 'Yehova anase-
ma hivi: "Usiogope[g] kwa saba-
bu ya maneno uliyosikia, ma-
neno ambayo watumishi wa
mfalme wa Ashuru waliyase-
ma na kunikufuru.[h] **7** Sasa
ninatia wazo fulani akilini
mwake,* naye atasikia haba-
ri na kurudi katika nchi yake
mwenyewe; nami nitamuua
kwa upanga katika nchi yake
mwenyewe."'"[i]

**8** Baada ya Rabshake kusi-
kia kwamba mfalme wa Ashu-
ru ameondoka Lakishi,[a] aliru-
di na kumkuta akipigana vita
na Libna.[b] **9** Ndipo mfalme
akasikia maneno haya yakise-
mwa kumhusu Tirhaka mfal-
me wa Ethiopia: "Ametoka ili
kuja kupigana nawe." Kwa
hiyo akawatuma tena waju-
mbe[c] kwa Hezekia, akisema:
**10** "Mwambieni hivi Mfalme
Hezekia wa Yuda: 'Usikuba-
li Mungu wako unayemtumai-
ni akudanganye akisema: "Ye-
rusalemu halitatiwa mikono-
ni mwa mfalme wa Ashuru."[d]
**11** Tazama! Umesikia mambo
ambayo wafalme wa Ashuru
walizitendea nchi zote kwa
kuziangamiza.[e] Je, ni wewe
peke yako utakayeokolewa?
**12** Je, miungu ya mataifa ya-
liyoangamizwa na mababu za-
ngu iliyaokoa mataifa hayo?
Gozani, Harani,[f] Resefu, na
watu wa Edeni waliokuwa Tel-
asari wako wapi? **13** Yuko
wapi mfalme wa Hamathi,
mfalme wa Arpadi, na mfalme
wa majiji ya Sefarvaimu, na
wa Hena, na wa Iva?'"[g]

**14** Hezekia akachukua ba-
rua hizo kutoka mikononi
mwa wajumbe na kuzisoma.
Kisha Hezekia akapanda kwe-
nda katika nyumba ya Yehova,
akazitandaza mbele za Yeho-
va.[h] **15** Hezekia akaanza ku-
sali[i] mbele za Yehova aki-
sema: "Ee Yehova Mungu
wa Israeli, unayeketi kwenye
kiti cha ufalme juu ya* ma-
kerubi,[j] wewe peke yako ndi-
ye Mungu wa kweli wa falme
zote za dunia.[k] Uliumba mbi-
ngu na dunia. **16** Tega sikio
lako, Ee Yehova, usikie![l] Fu-
ngua macho yako,[m] Ee Yehova,

**19:2** *Au "jumba la mfalme." **19:3** *Au "matusi." #Tnn., "wamefika kwenye mlango wa tumbo la uzazi." **19:7** *Tnn., "ninatia roho fulani ndani yake."

**19:15** *Au labda, "katikati ya."

**SURA YA 19**
a Isa 37:1-4
b Isa 1:1
c Isa 26:17, 18
d 1Sa 17:45; 2Fa 18:35
e 2Sa 22:7; 2Nya 20:9; 2Nya 32:20; Zb 50:15
f Isa 37:5-7
g Kum 20:3; Isa 41:10; Isa 51:7
h 2Fa 18:17
i 2Nya 32:21; Isa 37:37, 38

**Safu ya 2**
a 2Fa 18:14
b Isa 37:8-13
c 2Fa 18:17
d 2Nya 32:15
e 2Fa 17:5; 2Nya 32:10, 13; Isa 10:8-11
f Mwa 11:31
g 2Fa 17:24; 2Fa 18:33, 34
h 1Fa 8:30; Isa 37:14-20
i 2Nya 32:20
j Kut 25:22
k 1Nya 29:10, 11
l 1Fa 8:29; Zb 65:2
m 2Nya 16:9; Da 9:18

uone! Sikia maneno ambayo
Senakeribu amesema ili ku-
kudhihaki wewe Mungu uliye
hai. 17 Ee Yehova, ni kweli
kwamba wafalme wa Ashuru
wameharibu mataifa na
nchi zao.[a] 18 Nao wameitu-
pa miungu yao motoni, kwa
sababu haikuwa miungu[b]
bali kazi ya mikono ya wana-
damu,[c] miti na mawe. Ndiyo
sababu waliweza kuiangami-
za. 19 Lakini sasa, Ee Yeho-
va Mungu wetu, tafadhali tuo-
koe kutoka mikononi mwake,
ili falme zote duniani zijue
kwamba wewe peke yako ndi-
ye Mungu, Ee Yehova."[d]
20 Kisha Isaya mwana wa
Amozi akatuma ujumbe huu
kwa Hezekia: "Yehova Mungu
wa Israeli anasema, 'Nimesi-
kia sala yako[e] ambayo umeni-
tolea kumhusu Mfalme Sena-
keribu wa Ashuru.[f] 21 Hili
ndilo neno ambalo Yehova
amesema dhidi yake:

"Binti bikira wa Sayuni anakudharau, anakudhihaki.
Binti ya Yerusalemu anakutikisia kichwa.
22 Umemdhihaki na kumkufuru nani?[g]
Umepaza sauti yako dhidi ya nani[h]
Na kuinua macho yako yenye kiburi?
Ni dhidi ya Mtakatifu wa Israeli![i]
23 Kupitia wajumbe wako[j] umemdhihaki Yehova[k] ukisema,
'Kwa wingi wa magari yangu ya vita
Nitapanda vilele vya milima,
Sehemu za mbali sana za Lebanoni.
Nitakata mierezi yake mirefu sana, miberoshi yake iliyo bora.
Nitaingia mahali pake palipo ndani kabisa, misitu yake yenye miti mingi sana.
24 Nitachimba visima na kunywa maji mageni;
Nitavikausha vijito vyote vya* Misri kwa nyayo za miguu yangu.'
25 Je, hujasikia? Tangu zamani za kale liliamuliwa.*[a]
Tangu siku zilizopita nimelitayarisha.#[b]
Sasa nitalitimiza.[c]
Utayabadili majiji yenye ngome yawe marundo ya magofu yenye ukiwa.[d]
26 Wakaaji wake hawatakuwa na uwezo;
Wataogopeshwa na kuaibishwa.
Watakuwa kama mimea ya shambani na nyasi mbichi,[e]
Kama nyasi zilizo kwenye paa zinazokaushwa na upepo wa mashariki.
27 Lakini ninajua vizuri unapoketi, unapotoka nje, unapoingia,[f]
Na unapokuwa na ghadhabu dhidi yangu,[g]
28 Kwa sababu ghadhabu yako dhidi yangu[h] na mngurumo wako umefika masikioni mwangu.[i]
Basi nitatia kulabu yangu puani mwako na lijamu yangu[j] katikati ya midomo yako,
Nami nitakurudisha kupi-

SURA YA 19
a 2Fa 16:8, 9; 2Fa 17:6, 24
b Isa 41:29
c Yer 10:3
d Zb 83:17, 18; Isa 45:5, 6
e 2Fa 19:15
f Isa 37:21, 22
g 2Fa 19:10
h 2Fa 18:30; Isa 10:12, 13
i Isa 37:23-25
j 2Fa 18:17
k 2Nya 32:17; Isa 10:10, 11

Safu ya 2
a Isa 14:24
b Zb 33:11
c Isa 46:10
d Isa 10:5; Isa 37:26, 27
e Isa 40:7
f Met 5:21; Ebr 4:13
g Isa 37:28, 29
h Zb 46:6; Isa 10:5, 15
i 2Fa 18:35; Isa 10:12, 13
j Zb 32:9

19:24 *Au "Nitaikausha mifereji yote ya Nile ya." 19:25 *Tnn., "lilifanywa." #Au "nimelitengeneza."

tia njia uliyoitumia
kuja.”[a]

**29** “‘Na hii ndiyo itakayo-
kuwa ishara kwako:* Mwaka
huu utakula mimea inayoota
yenyewe;# na katika mwaka
wa pili utakula nafaka inayo-
chipuka kutoka katika mimea
hiyo;[b] lakini katika mwaka wa
tatu utapanda mbegu na ku-
vuna, nawe utapanda masha-
mba ya mizabibu na kula ma-
tunda yake.[c] **30** Watu wa
nyumba ya Yuda watakaopo-
nyoka, wale wanaobaki,[d] wa-
tatia mizizi chini na kuzaa ma-
tunda kwenda juu. **31** Kwa
maana waliobaki watatoka Ye-
rusalemu na waokokaji wata-
toka katika Mlima Sayuni. Bi-
dii ya Yehova wa majeshi ita-
tenda hayo.[e]

**32** “‘Kwa hiyo Yehova ana-
sema hivi kuhusu mfalme wa
Ashuru:[f]

“Hataingia katika jiji hili[g]
Wala hatapiga mshale
humo
Wala kulikabili kwa ngao
Wala kujenga boma la kuli-
zingira.[h]

**33** Atarudi kupitia njia aliyo-
tumia kuja;
Hataingia katika jiji hili,”
asema Yehova.

**34** “Nitalilinda jiji hili[i] na ku-
liokoa kwa ajili yangu
mwenyewe[j]
Na kwa ajili ya Daudi mtu-
mishi wangu.”’”[k]

**35** Usiku huohuo malaika
wa Yehova alienda na kuwaua
wanaume 185,000 katika ka-
mbi ya Waashuru.[l] Watu wa-
lipoamka asubuhi na mape-
ma, waliona maiti zote hizo.[m]
**36** Kwa hiyo Mfalme Senake-
ribu wa Ashuru akaondo-
ka, akarudi Ninawi[a] na kukaa
huko.[b] **37** Alipokuwa akiina-
ma chini katika nyumba ya*
Nisroki mungu wake, wato-
to wake mwenyewe wa kiume
Adrameleki na Shareza wa-
limuua kwa upanga[c] na ku-
torokea nchi ya Ararati.[d] Na
Esar-hadoni[e] mwanawe akawa
mfalme baada yake.

**20** Siku hizo Hezekia aka-
wa mgonjwa karibu
afe.[f] Nabii Isaya mwana wa
Amozi akaja na kumwambia,
“Yehova anasema hivi: ‘Wape
maagizo watu wa nyumba
yako, kwa maana utakufa; hu-
tapona.’”[g] **2** Ndipo akaugeu-
za uso wake kuelekea ukuta-
ni, akaanza kusali hivi kwa
Yehova: **3** “Nakusihi, Ee Ye-
hova, tafadhali, kumbuka ji-
nsi ambavyo nimetembea
mbele zako kwa uaminifu na
kwa moyo kamili, nami nime-
tenda mambo mema macho-
ni pako.”[h] Kisha Hezekia akaa-
nza kulia sana na kububuji-
kwa na machozi.

**4** Isaya hakuwa amefika ka-
tika ua wa katikati, neno la
Yehova lilipomjia likisema:[i]
**5** “Rudi ukamwambie He-
zekia, kiongozi wa watu wa-
ngu, ‘Yehova Mungu wa Daudi
babu yako anasema hivi: “Ni-
mesikia sala yako. Nimeona
machozi yako.[j] Tazama, ni-
nakuponya.[k] Siku ya tatu uta-
panda kwenda katika nyumba
ya Yehova.[l] **6** Nitakuongezea
miaka 15 ya kuishi,* nami nita-
kuokoa wewe na jiji hili kuto-
ka mikononi mwa mfalme wa
Ashuru,[m] nami nitalilinda jiji

---

**19:29** * Yaani, Hezekia. # Au “nafaka zilizoanguka na kuota zenyewe.”

**19:37** * Au “hekalu la.” **20:6** * Tnn., “katika siku zako.”

---

SURA YA 19
a 2Fa 19:33
b Law 25:4-6
c Isa 37:30-32
d 2Nya 32:22 Isa 10:20
e Isa 59:17 Zek 1:14, 15
f Isa 10:24
g 2Nya 32:22
h Isa 37:33-35
i Isa 31:5
j 1Sa 12:22 Isa 43:25 Eze 36:22
k 2Fa 20:6 Yer 23:5
l 2Nya 32:21 Isa 31:8
m Kut 12:30 Isa 37:36-38

Safu ya 2
a Yon 1:2
b 2Fa 19:7, 28
c 2Nya 32:21
d Mwa 8:4
e Ezr 4:2

SURA YA 20
f 2Nya 32:24
g Isa 38:1-3
h 2Nya 31:20, 21 Zb 25:7 Zb 119:49
i Isa 38:4-6
j Zb 39:12
k Kum 32:39 Zb 41:3 Zb 103:3 Zb 147:3
l Zb 66:13 Zb 116:12-14
m 2Nya 32:22 Isa 10:24

hili kwa ajili yangu mwenyewe
na kwa ajili ya Daudi mtumi-
shi wangu.”’”[a]
**7** Ndipo Isaya akasema:
“Leteni keki ya tini kavu zi-
lizoshinikizwa.” Basi wakai-
leta na kuipaka kwenye jipu
hilo, kisha akapona hatua kwa
hatua.[b]
**8** Hezekia alikuwa amemuu-
liza hivi Isaya: “Ni ishara gani[c]
itakayonionyesha kwamba Ye-
hova ataniponya na kwamba
nitapanda kwenda katika nyu-
mba ya Yehova siku ya tatu?”
**9** Isaya akajibu: “Hii ndiyo
ishara kutoka kwa Yehova ita-
kayokuonyesha kwamba Ye-
hova atatimiza neno alilose-
ma: Je, unataka kivuli kilicho
kwenye ngazi* kiende mbele
hatua kumi au kirudi nyu-
ma hatua kumi?”[d] **10** Heze-
kia akasema: “Ni rahisi kivuli
kwenda mbele hatua kumi la-
kini si rahisi kirudi nyuma ha-
tua kumi.” **11** Kwa hiyo na-
bii Isaya akamwomba Yehova,
Naye akafanya kivuli kilicho-
kuwa kwenye ngazi ya Aha-
zi kirudi nyuma hatua kumi
na tayari kilikuwa kimeshuka
ngazi.[e]
**12** Wakati huo mfalme wa
Babiloni, Berodak-baladani
mwana wa Baladani, akamtu-
mia Hezekia barua na zawa-
di, kwa maana alisikia kwa-
mba Hezekia alikuwa mgo-
njwa.[f] **13** Hezekia akawa-
karibisha* na kuwaonyesha
nyumba yake yote yenye ha-
zina[g]—fedha, dhahabu, mafu-
ta ya zeri na mafuta mengi-
ne yenye thamani, ghala lake
la silaha, na kila kitu kilicho-
kuwa katika hazina zake. Ha-
kuna kitu chochote ambacho
Hezekia hakuwaonyesha kati-
ka nyumba yake mwenyewe*
na katika milki yake yote.
**14** Kisha nabii Isaya akae-
nda kwa Mfalme Hezekia na
kumuuliza: “Watu hawa wali-
sema nini, nao walitoka wapi?”
Hezekia akajibu: “Walitoka ka-
tika nchi ya mbali, kutoka Ba-
biloni.”[a] **15** Kisha akauliza:
“Waliona nini katika nyumba
yako?”* Hezekia akajibu: “Wa-
liona kila kitu katika nyumba
yangu.# Hakuna chochote
ambacho sikuwaonyesha kati-
ka hazina zangu.”
**16** Sasa Isaya akamwambia
Hezekia: “Sikia neno la Ye-
hova,[b] **17** ‘Tazama! Siku zi-
nakuja, na vitu vyote vilivyo
katika nyumba yako* na vitu
vyote ambavyo mababu zako
wamehifadhi mpaka leo hii
vitapelekwa Babiloni.[c] Haku-
na chochote kitakachobaki,”
asema Yehova. **18** ‘Na baa-
dhi ya wana wako mwenyewe
utakaowazaa watachukuliwa[d]
na kuwa maofisa wa makao ya
mfalme katika jumba la mfal-
me wa Babiloni.’”[e]
**19** Ndipo Hezekia akamwa-
mbia Isaya: “Neno la Yehova
ambalo umesema ni jema.”[f]
Kisha akasema: “Ni jema iki-
wa kutakuwa na amani na utu-
livu* wakati wa maisha ya-
ngu.”#[g]
**20** Na mambo mengine kati-
ka historia ya Hezekia, ukuu
wake wote na jinsi alivyote-

SURA YA 20
a 2Fa 19:34; Isa 37:35
b Isa 38:21, 22
c Amu 6:17; Isa 7:11
d Isa 38:7, 8
e Yos 10:12; 2Nya 32:31
f Isa 39:1, 2
g 2Nya 32:27

Safu ya 2
a Isa 39:3, 4
b Isa 39:5-7
c 2Fa 24:12, 13; 2Fa 25:13; 2Nya 36:7, 18; Yer 27:21, 22; Da 1:2
d 2Fa 24:12
e Da 1:19; Da 2:49
f Zb 141:5
g Isa 39:8

**20:9** *Huenda ngazi hizo zilitumiwa kuonyesha wakati, kama saa ya kivuli inavyoonyesha wakati kwa kufuata mwendo wa jua. **20:13** *Au “akawasikiliza.”

**20:13** *Au “jumba lake la kifalme.” **20:15** *Au “jumba lako la mfalme?” #Au “jumba langu la mfalme.” **20:17** *Au “jumba lako la mfalme.” **20:19** *Au “ukweli.” #Tnn., “katika siku zangu.”

ngeneza kile kidimbwi[a] na ule
mfereji na kuleta maji jijini,[b]
je, hayajaandikwa katika kita-
bu cha historia ya nyakati za
wafalme wa Yuda? **21** Kisha
Hezekia akafa na kuzikwa pa-
moja na mababu zake;[c] na Ma-
nase mwanawe[d] akawa mfal-
me baada yake.[e]

**21** Manase[f] alikuwa na
umri wa miaka 12 ali-
poanza kutawala, naye alita-
wala kwa miaka 55 huko Ye-
rusalemu.[g] Mama yake aliitwa
Hefziba. **2** Manase alitenda
maovu machoni pa Yehova,
akafuata mazoea yenye ku-
chukiza ya mataifa[h] ambayo
Yehova alikuwa ameyafuku-
za kutoka mbele ya Waisraeli.[i]
**3** Alijenga upya mahali pa juu
ambapo Hezekia baba yake
alikuwa amebomoa,[j] akajenga
madhabahu kwa ajili ya Baa-
li na kutengeneza mti mtaka-
tifu,*[k] kama alivyofanya Aha-
bu mfalme wa Israeli.[l] Naye
akaliinamia jeshi lote la mbi-
nguni na kuliabudu.[m] **4** Ali-
jenga pia madhabahu katika
nyumba ya Yehova,[n] ambayo
Yehova alikuwa amesema hivi
kuihusu: “Nitaweka jina langu
Yerusalemu.”[o] **5** Naye alije-
nga madhabahu kwa ajili ya
jeshi lote la mbinguni[p] katika
nyua mbili za nyumba ya Ye-
hova.[q] **6** Naye alimteketeza*
motoni mwana wake mwenye-
we; alifanya uchawi, alitafu-
ta ishara za ubashiri,[r] na ku-
waweka rasmi watu wanaowa-
siliana na roho na wabashiri.[s]
Alitenda kwa kiwango kiku-
bwa sana mambo maovu ma-
choni pa Yehova, na kumkasi-
risha.

**7** Akachukua sanamu ya
kuchongwa ya mti mtakati-
fu*[a] aliyokuwa ametengene-
za na kuiweka ndani ya
nyumba ambayo Yehova ali-
kuwa amemwambia hivi Daudi
na Sulemani mwanawe kuihu-
su: “Nitaweka jina langu mi-
lele katika nyumba hii na ka-
tika jiji la Yerusalemu, amba-
lo nimelichagua kati ya maka-
bila yote ya Israeli.[b] **8** Nami
sitaifanya tena miguu ya Wa-
israeli itangetange kutoka ka-
tika nchi niliyowapa mababu
zao[c] ikiwa watashika kwa ua-
ngalifu mambo yote niliyo-
waamuru,[d] Sheria yote amba-
yo Musa mtumishi wangu ali-
waagiza wafuate.” **9** Lakini
hawakutii, na Manase aliende-
lea kuwapotosha, akasababi-
sha watende uovu mkubwa
zaidi kuliko uliofanywa na ma-
taifa ambayo Yehova alikuwa
ameyaangamiza kutoka mbele
ya Waisraeli.[e]

**10** Yehova aliendelea ku-
sema hivi kupitia watumi-
shi wake manabii:[f] **11** “Ma-
nase mfalme wa Yuda amefa-
nya mambo haya yote yenye
kuchukiza; ametenda mambo
maovu zaidi kuliko Waamo-
ri wote[g] waliomtangulia,[h] naye
amesababisha watu wa Yuda
watende dhambi kwa sana-
mu zake zenye kuchukiza.*
**12** Kwa hiyo Yehova Mungu
wa Israeli anasema hivi: ‘Ta-
zama, ninaleta msiba mkubwa
sana Yerusalemu[i] na Yuda hivi
kwamba masikio yote mawili
ya yeyote atakayesikia habari
zake yatawasha.[j] **13** Nami ni-
tanyoosha kamba ya kupimia
juu ya Yerusalemu,[k] kamba

**SURA YA 20**
*a* Yoh 9:11
*b* 2Nya 32:30
*c* 1Fa 2:10
*d* 2Fa 21:16; 2Fa 23:26; 2Nya 33:11-13
*e* 2Nya 32:33

**SURA YA 21**
*f* 1Nya 3:13; Mt 1:10
*g* 2Nya 33:1
*h* Kum 12:30, 31; 2Nya 36:14; Eze 16:51
*i* 2Nya 33:2-6
*j* 2Fa 18:1, 4
*k* 2Fa 23:4
*l* 1Fa 16:30, 32
*m* Kum 4:19
*n* Yer 32:34
*o* Kum 12:5; 2Sa 7:12, 13; 1Fa 8:29; 1Fa 9:3
*p* Eze 8:16
*q* 1Fa 6:36; 1Fa 7:12
*r* Law 19:26
*s* Law 20:27; Kum 18:10, 11

**Safu ya 2**
*a* 2Fa 23:6
*b* 2Nya 33:7-9
*c* 1Nya 17:9
*d* Kum 28:1
*e* Kum 7:1
*f* 2Nya 33:10; 2Nya 36:15, 16; Yer 7:25; Mt 23:37
*g* Mwa 15:16
*h* Law 18:24, 25; 2Fa 23:26; 2Fa 24:3; Yer 15:4
*i* 2Fa 22:16, 17; Mik 3:12
*j* Yer 19:3
*k* Isa 28:17; Omb 2:8

**21:3, 7** *Angalia Kamusi, uku. 2012.
**21:6** *Tnn., “alimpitisha.”
**21:11** *Huenda neno la Kiebrania linahusiana na neno “mavi,” nalo hutumiwa kuonyesha dharau.

iliyotumika kupima Samaria[a]
na kutumia timazi iliyotumi-
wa kupima nyumba ya Ahabu,[b]
nami nitalifuta kabisa Yerusa-
lemu liwe safi kama mtu ana-
vyofuta bakuli liwe safi, akili-
futa na kulipindua.[c] **14** Ni-
tawaacha watu waliobaki wa
urithi wangu[d] na kuwatia mi-
kononi mwa maadui wao, nao
wataporwa na kuchukuliwa
nyara na maadui wao wote,[e]
**15** kwa sababu walitenda
maovu machoni pangu nao
waliendelea kunikasirisha ta-
ngu siku ambayo mababu zao
walitoka Misri mpaka leo hii.'"[f]

**16** Manase pia alimwaga
damu nyingi sana isiyo na ha-
tia mpaka alipojaza Yerusale-
mu damu hiyo kutoka mwisho
mmoja hadi mwingine,[g] mba-
li na dhambi yake aliyosaba-
bisha Yuda kutenda kwa ku-
fanya maovu machoni pa Ye-
hova. **17** Na mambo mengi-
ne katika historia ya Manase
na yote aliyofanya na dhambi
alizotenda, je, hayajaandikwa
katika kitabu cha historia ya
nyakati za wafalme wa Yuda?
**18** Kisha Manase akafa na
kuzikwa pamoja na mababu
zake katika bustani ya nyu-
mba yake, katika bustani ya
Uza;[h] na Amoni mwanawe aka-
wa mfalme baada yake.

**19** Amoni[i] alikuwa na umri
wa miaka 22 alipoanza kuta-
wala, naye alitawala kwa mia-
ka miwili huko Yerusalemu.[j]
Mama yake aliitwa Meshule-
methi binti ya Haruzi kuto-
ka Yotba. **20** Aliendelea ku-
tenda maovu machoni pa Ye-
hova, kama alivyofanya
Manase baba yake.[k] **21** Alie-
ndelea kutembea katika njia
zote ambazo baba yake ali-
tembea, akaendelea kuziabu-
du na kuziinamia sanamu ze-
nye kuchukiza ambazo baba
yake aliabudu.[a] **22** Kwa hiyo
akamwacha Yehova Mungu wa
mababu zake, naye hakute-
mbea katika njia ya Yehova.[b]
**23** Hatimaye watumishi wa
Amoni wakapanga njama dhi-
di yake na kumuua mfalme
Amoni ndani ya nyumba yake
mwenyewe. **24** Lakini watu
wa nchi hiyo wakawaua wale
wote waliopanga njama dhidi
ya Mfalme Amoni, nao waka-
mweka Yosia mwanawe kuwa
mfalme baada yake.[c] **25** Na
mambo mengine katika his-
toria ya Amoni, mambo ali-
yofanya, je, hayajaandikwa
katika kitabu cha historia ya
nyakati za wafalme wa Yuda?
**26** Kwa hiyo wakamzika kati-
ka kaburi lake katika bustani
ya Uza,[d] na Yosia mwanawe[e]
akawa mfalme baada yake.

**22** Yosia[f] alikuwa na umri
wa miaka minane ali-
poanza kutawala, naye alita-
wala kwa miaka 31 huko Ye-
rusalemu.[g] Mama yake aliitwa
Yedida binti ya Adaya kuto-
ka Boskathi.[h] **2** Alitenda ya-
liyokuwa sawa machoni pa Ye-
hova na kutembea katika njia
zote za Daudi babu yake,[i] naye
hakugeuka na kwenda kulia
au kushoto.

**3** Katika mwaka wa 18 wa
Mfalme Yosia, mfalme huyo
alimtuma mwandishi Shafani,
mwana wa Azalia mwana wa
Meshulamu, kwenye nyumba
ya Yehova,[j] akisema: **4** "Pa-
nda uende kwa kuhani mkuu
Hilkia[k] umwambie akusanye
pesa zote zinazoletwa kati-
ka nyumba ya Yehova[l] amba-
zo walinzi wa malango wana-
kusanya kutoka kwa watu.[m]

SURA YA 21
a 2Fa 17:6; Eze 23:33
b 1Fa 21:21; 2Fa 10:11
c Yer 25:9
d Kum 32:9; 2Fa 17:18
e Law 26:25; Kum 28:63
f Kum 9:21; Kum 31:29; Amu 2:11, 13
g 2Fa 24:3, 4; Yer 2:34; Mt 23:30; Ebr 11:37
h 2Fa 21:23, 26
i Mt 1:10
j 2Nya 33:21
k 2Nya 33:22, 23

Safu ya 2
a 2Fa 21:1, 3
b 2Fa 22:16, 17; Yer 2:13
c 2Nya 33:25
d 2Fa 21:18
e Mt 1:10

SURA YA 22
f 1Fa 13:2; Yer 1:2; Sef 1:1
g 2Nya 34:1, 2
h Yos 15:20, 39
i 1Fa 15:5
j 2Nya 34:8
k 1Nya 6:13
l 2Fa 12:4, 5; 2Nya 24:8
m 2Fa 12:9; 2Nya 34:9

5 Waagize wawape wale wa-
liowekwa kusimamia kazi ka-
tika nyumba ya Yehova, ili nao
wawape wafanyakazi walio ka-
tika nyumba ya Yehova wa-
naopaswa kurekebisha se-
hemu zilizoharibika za* nyu-
mba hiyo,[a] 6 yaani, wawape
mafundi, wajenzi, na waashi,
ambao watazitumia kununua
mbao na mawe yaliyochongwa
ili kurekebisha nyumba hiyo.[b]
7 Lakini hawapaswi kudaiwa
hesabu yoyote ya matumizi ya
pesa wanazopewa, kwa saba-
bu ni waaminifu."[c]

8 Baadaye kuhani mkuu
Hilkia akamwambia mwandi-
shi Shafani:[d] "Nimepata ki-
tabu cha Sheria[e] katika nyu-
mba ya Yehova." Basi Hilkia
akampa Shafani kitabu hi-
cho, naye akaanza kukisoma.[f]
9 Kisha mwandishi Shafani
akaenda kwa mfalme na ku-
mwambia: "Watumishi wako
wamekusanya* pesa zilizopa-
tikana katika nyumba hiyo,
nao wamewapa wale wanaosi-
mamia kazi katika nyumba ya
Yehova."[g] 10 Pia, mwandishi
Shafani akamwambia mfalme:
"Kuna kitabu[h] ambacho kuha-
ni Hilkia amenipa." Kisha Sha-
fani akaanza kukisoma mbele
ya mfalme.

11 Mara tu mfalme aliposi-
kia maneno ya kitabu hicho
cha Sheria, akayararua ma-
vazi yake.[i] 12 Halafu mfal-
me akamwagiza hivi kuhani
Hilkia, Ahikamu[j] mwana wa
Shafani, Akbori mwana wa Mi-
kaya, mwandishi Shafani, na
Asaya mtumishi wa mfal-
me: 13 "Nendeni mkatafute
ushauri wa Yehova kwa nia-
ba yangu, kwa niaba ya watu,
na kwa niaba ya watu wote wa
Yuda kuhusu maneno ya ki-
tabu hiki ambacho kimepati-
kana; kwa maana ghadhabu ya
Yehova iliyowaka dhidi yetu ni
kali,[a] kwa sababu mababu zetu
hawakutii maneno ya kitabu
hiki kwa kuyashika mambo
yote yaliyoandikwa kutuhusu."

14 Basi kuhani Hilkia, Ahi-
kamu, Akbori, Shafani, na
Asaya wakaenda kwa nabii wa
kike anayeitwa Hulda.[b] Ali-
kuwa mke wa Shalumu mwa-
na wa Tikva mwana wa
Harhasi, mtunzaji wa chu-
mba cha mavazi, naye aliku-
wa akiishi katika Wilaya ya
Pili ya Yerusalemu; wakazu-
ngumza naye huko.[c] 15 Hul-
da akawaambia, "Yehova Mu-
ngu wa Israeli anasema hivi:
'Mwambieni hivi mtu ali-
yewatuma kwangu: 16 "Ye-
hova anasema, 'Nitaleta msi-
ba mahali hapa na kwa wa-
kaaji wake, maneno yote ya
kitabu ambacho mfalme wa
Yuda amesoma.[d] 17 Kwa sa-
babu wameniacha na wanai-
fukizia miungu mingine[e] mo-
shi wa dhabihu ili kunikasiri-
sha kwa kazi zote za mikono
yao,[f] ghadhabu yangu itawa-
ka dhidi ya mahali hapa
nayo haitazimwa.'"[g] 18 Laki-
ni mwambieni hivi mfalme
wa Yuda aliyewatuma kutafu-
ta ushauri wa Yehova: "Yeho-
va Mungu wa Israeli anasema
hivi: 'Kuhusu maneno amba-
yo umesikia, 19 kwa saba-
bu moyo wako ulikuwa msi-
kivu,* nawe ukajinyenyeke-
za[h] mbele za Yehova uliposi-
kia mambo niliyosema dhidi
ya mahali hapa na wakaaji

SURA YA 22
a 2Fa 12:11, 12; 2Nya 34:10
b 2Nya 34:11
c 2Fa 12:15; 2Nya 34:12
d 2Fa 22:3
e Kum 31:24-26
f 2Nya 34:14, 15
g 2Nya 34:16-18
h Kum 31:9
i 2Nya 34:19-21; Yoe 2:13
j 2Fa 25:22; Yer 26:24

Safu ya 2
a Kum 4:24; Kum 29:27; Kum 31:17
b Kut 15:20; Amu 4:4; Ne 6:14; Lu 2:36; Mdo 21:8, 9
c 2Nya 34:22-28
d 2Fa 22:8
e Kut 20:3; Kum 32:17; Amu 2:12; Yer 2:11
f Isa 2:8
g Kum 32:22; Isa 33:14; Yer 7:20; Eze 20:48
h 1Fa 21:29; Yak 4:6

22:5 * Au "kurekebisha nyufa zilizo katika." 22:9 * Tnn., "wamemimina."

22:19 * Tnn., "laini."

wake—kwamba watakuwa kitu
cha kutisha na laana—nawe
ukayararua mavazi yako[a] na
kulia mbele zangu, mimi
pia nimekusikia, asema Yeho-
va. **20** Ndiyo sababu nitaku-
zika pamoja na mababu zako,*
nawe utalazwa kwa amani ka-
tika kaburi lako, na macho
yako hayataona msiba wote
nitakaoleta mahali hapa.’”’”
Kisha wakampelekea mfalme
jibu hilo.

**23** Basi mfalme akatuma
ujumbe, na wazee wote
wa Yuda na Yerusalemu waka-
kusanywa.[b] **2** Baada ya hayo
mfalme akapanda kwenda ka-
tika nyumba ya Yehova pamo-
ja na wanaume wote wa Yuda,
wakaaji wote wa Yerusalemu,
makuhani, na manabii—watu
wote, kuanzia mdogo mpaka
mkubwa. Akasoma, watu wote
wakisikia, maneno yote ya ki-
tabu[c] cha agano[d] kilichokuwa
kimepatikana katika nyumba
ya Yehova.[e] **3** Mfalme akasi-
mama karibu na nguzo na ku-
fanya agano* mbele za Yeho-
va,[f] kwamba atamfuata Yeho-
va na kushika amri zake, viku-
mbusho vyake, na sheria zake
kwa moyo wake wote na kwa
nafsi# yake yote kwa kutekele-
za maneno ya agano hilo ya-
liyoandikwa katika kitabu hi-
cho. Watu wote wakakubali
agano hilo.[g]

**4** Halafu mfalme akamwagi-
za kuhani mkuu Hilkia,[h] ma-
kuhani wa daraja la pili, na
walinzi wa milango waondoe
kutoka katika hekalu la Ye-
hova vyombo vyote vilivyo-
tengenezwa kwa ajili ya
Baali, kwa ajili ya mti mta-
katifu,#[a] na kwa ajili ya jeshi
lote la mbinguni. Kisha aka-
viteketeza nje ya Yerusalemu
kwenye matuta ya Kidroni,
akapeleka majivu yake Bethe-
li.[b] **5** Basi akawaondoa kabi-
sa makuhani wa miungu ya ki-
geni, waliochaguliwa na wa-
falme wa Yuda kufukiza mo-
shi wa dhabihu mahali pa juu
katika majiji ya Yuda na mae-
neo yanayozunguka Yerusale-
mu, na pia wale waliofukiza
moshi wa dhabihu kwa Baa-
li, kwa jua, kwa mwezi, kwa
makundi ya nyota za unajimu,
na kwa jeshi lote la mbinguni.[c]
**6** Akauondoa mti mtakatifu#[d]
katika nyumba ya Yehova na
kuupeleka nje ya Yerusalemu,
katika Bonde la Kidroni, akau-
teketeza[e] katika Bonde la Kid-
roni, akausaga mpaka ukawa
mavumbi na kuyatawanya ma-
vumbi hayo juu ya makaburi
ya watu wa kawaida.[f] **7** Aka-
bomoa pia nyumba za wanau-
me makahaba wa hekaluni[g] zi-
lizokuwa katika nyumba ya
Yehova, mahali ambapo wana-
wake walikuwa wakifuma ma-
hema ya ibada ya mti mtaka-
tifu.#

**8** Kisha akawaondoa maku-
hani wote katika majiji ya
Yuda, naye akafanya mahali
pa juu ambapo makuhani wa-
lifukizia moshi wa dhabihu
pasifae kwa ibada, kuanzia
Geba[h] mpaka Beer-sheba.[i] Ali-
bomoa pia mahali pa juu pa-
lipokuwa kwenye malango ya-
liyokuwa katika njia ya kui-
ngia kwenye lango la Yoshua
mkuu wa jiji, malango yali-
yokuwa upande wa kushoto
mtu anapoingia katika lango
la jiji. **9** Makuhani wa ma-

**SURA YA 22**
*a* 2Fa 22:11

**SURA YA 23**
*b* 2Nya 34:29, 30
*c* Kum 31:26
*d* Kut 24:8
*e* 2Fa 22:8
*f* 2Fa 11:17; 2Nya 15:10, 12
*g* Yos 24:24, 25; 2Nya 34:31, 32
*h* 2Fa 22:4

**Safu ya 2**
*a* 2Fa 21:1, 7; 2Nya 34:4
*b* 1Fa 12:28, 29
*c* 2Fa 21:1, 3; Yer 8:1, 2
*d* 2Fa 21:1, 7
*e* Kum 7:25
*f* 2Nya 34:4
*g* Law 18:22; Kum 23:17, 18; 1Fa 15:11, 12; 1Fa 22:46
*h* Yos 21:17, 19; 1Fa 15:22
*i* Mwa 21:31

**22:20** *Tnn., “nitakukusanya kwa watu wako.” Huu ni msemo wa kishairi unaorejelea kifo. **23:3** *Au “kufanya upya lile agano.” **23:3, 4, 6, 7** #Angalia Kamusi, uku. 2012.

hali pa juu hawakuhudumu
kwenye madhabahu ya Yeho-
va kule Yerusalemu,[a] lakini
walikula mikate isiyo na
chachu pamoja na ndugu
zao. **10** Pia alipafanya Tofe-
thi,[b] palipokuwa katika Bo-
nde la Wana wa Hinomu*[c] pa-
sifae kwa ibada, ili mtu yeyote
asimteketeze# motoni mwana
wake au binti yake kwa ajili ya
Moleki.[d] **11** Pia farasi ambao
wafalme wa Yuda walikuwa
wamewaweka wakfu* kwa
jua aliwazuia wasiingie kati-
ka nyumba ya Yehova kupitia
chumba# cha Nathan-meleki
ofisa wa makao ya mfalme,
chumba kilichokuwa baraza-
ni; naye akayateketeza moto-
ni magari yaliyowekwa wak-
fu kwa jua.[e] **12** Mfalme ali-
bomoa pia madhabahu amba-
zo wafalme wa Yuda walijenga
kwenye paa[f] la chumba cha
juu cha Ahazi, na pia madha-
bahu ambazo Manase alije-
nga katika nyua mbili za nyu-
mba ya Yehova.[g] Alizivunja-
vunja na kutawanya mavumbi
yake katika Bonde la Kidro-
ni. **13** Na mahali pa juu pali-
pokuwa mbele ya Yerusalemu
upande wa kusini* wa Mlima
wa Uharibifu,# mahali amba-
po Sulemani mfalme wa Israe-
li alijenga kwa ajili ya Ashto-
rethi mungu wa kike mwenye
kuchukiza wa Wasidoni; kwa
ajili ya Kemoshi mungu mwe-
nye kuchukiza wa Moabu; na
kwa ajili ya Milkomu[h] mungu
mwenye kuchukiza wa Waa-
moni,[a] mfalme alipafanya pa-
sifae kwa ibada. **14** Naye
akavunjavunja nguzo takati-
fu, akaikata miti mitakatifu*[b]
na kujaza mahali pake mifu-
pa ya binadamu. **15** Alibo-
moa pia madhabahu iliyokuwa
Betheli, mahali pa juu amba-
po Yeroboamu mwana wa Ne-
bati alijenga na ambapo pa-
lisababisha Waisraeli watende
dhambi.[c] Baada ya kuibomoa
madhabahu hiyo na mahali pa
juu, aliteketeza mahali hapo
pa juu, akapasagasaga paka-
wa mavumbi, na kuuteketeza
mti mtakatifu.*[d]

**16** Yosia alipogeuka na
kuona makaburi yaliyokuwa
mlimani, aliagiza mifupa ito-
lewe katika makaburi hayo na
kuteketezwa kwenye madha-
bahu, akaifanya madhabahu
hiyo isifae kwa ibada, kuli-
ngana na neno la Yehova li-
lilokuwa limesemwa na mtu
wa Mungu wa kweli aliyeta-
biri kwamba mambo hayo ya-
ngetukia.[e] **17** Kisha akauli-
za: "Lile jiwe la kaburi nina-
loona pale ni la nani?" Ndipo
watu wa jiji hilo wakamjibu:
"Ni kaburi la mtu wa Mungu
wa kweli kutoka Yuda[f] aliye-
tabiri mambo haya uliyoite-
ndea madhabahu ya Betheli."
**18** Kwa hiyo akasema: "Ache-
ni apumzike. Mtu yeyote asii-
guse mifupa yake." Basi wa-
kaiacha mifupa yake pamoja
na mifupa ya yule nabii aliye-
toka Samaria.[g]

**19** Yosia pia aliondoa nyu-
mba zote za ibada zilizoku-
wa mahali pa juu katika ma-
jiji ya Samaria,[h] ambazo wa-
falme wa Israeli walijenga na

---

**23:10** *Angalia Kamusi, uku. 2012, "Ge-
hena." #Tnn., "asimpitishe." **23:11**
*Tnn., "wamewatoa." #Au "chumba
cha kulia chakula." **23:13** *Tnn., "ku-
lia." Yaani, kusini, mtu anapotazama
mashariki. #Yaani, Mlima wa Mizeituni,
hasa upande wa kusini ulio mbali zaidi
unaojulikana pia kama Mlima wa Kosa.

**23:14, 15** *Angalia Kamusi, uku. 2012.

---

SURA YA 23

a Eze 44:10, Mal 2:7, 8
b Yer 7:31
c Yos 15:8
d 2Fa 16:2, 3; Yer 32:35
e Kum 4:19; Eze 8:16
f Yer 19:13; Sef 1:4, 5
g 2Fa 21:1, 5
h Sef 1:4, 5

Safu ya 2

a 1Fa 11:5, 7
b Kut 23:24; Kum 7:5; 2Nya 34:1, 3
c 1Fa 12:28, 33
d 2Nya 34:6, 7
e 1Fa 13:2
f 1Fa 13:1
g 1Fa 13:30, 31
h 1Fa 12:25, 31; 1Fa 13:32; 2Fa 17:9

kumkasirisha Mungu, akazitendea kama alivyozitendea zile zilizokuwa Betheli.[a] **20** Basi makuhani wote wa mahali pa juu waliokuwa mahali hapo akawatoa dhabihu juu ya madhabahu hizo, naye akateketeza mifupa ya wanadamu juu yake.[b] Kisha akarudi Yerusalemu.

**21** Kisha mfalme akawaamuru hivi watu wote: “Fanyeni Pasaka[c] ya Yehova Mungu wenu kama ilivyoandikwa katika kitabu hiki cha agano.”[d] **22** Pasaka kama hiyo haikuwa imewahi kufanywa tangu siku ambazo waamuzi walikuwa wakiongoza Israeli wala sikuzote za wafalme wa Israeli na wafalme wa Yuda.[e] **23** Lakini katika mwaka wa 18 wa utawala wa Mfalme Yosia, Pasaka hiyo ya Yehova ilifanywa Yerusalemu.

**24** Yosia pia aliwaondoa kabisa watu wote waliowasiliana na roho, wabashiri,[f] sanamu za terafimu,*[g] sanamu zenye kuchukiza,# na vitu vyote vyenye kuchukiza vilivyokuwa katika nchi ya Yuda na Yerusalemu, ili atekeleze maneno ya Sheria[h] yaliyoandikwa katika kitabu ambacho kuhani Hilkia alipata katika nyumba ya Yehova.[i] **25** Kabla ya Yosia hakukuwa na mfalme yeyote aliyekuwa kama yeye, ambaye alimrudia Yehova kwa moyo wake wote na kwa nafsi yake yote[j] na kwa nguvu zake zote, kulingana na Sheria yote ya Musa, na baada yake hakutokea yeyote aliyekuwa kama yeye.

**26** Hata hivyo, Yehova hakuacha hasira yake kali iliyowaka dhidi ya Yuda kwa sababu ya mambo yote yenye kuchukiza ambayo Manase alifanya na kumkasirisha Mungu.[a] **27** Yehova akasema: “Nitaliondoa Yuda pia mbele za macho yangu,[b] kama nilivyoliondoa Israeli;[c] nami nitalikataa jiji hili nililochagua, Yerusalemu, na nyumba ambayo nilisema hivi kuihusu: ‘Jina langu litaendelea kukaa humo.’”[d]

**28** Na mambo mengine katika historia ya Yosia, mambo yote aliyofanya, je, hayajaandikwa katika kitabu cha historia ya nyakati za wafalme wa Yuda? **29** Katika siku zake Farao Neko mfalme wa Misri alikuja kukutana na mfalme wa Ashuru karibu na Mto Efrati, kisha Mfalme Yosia akaenda kukabiliana naye; lakini Neko alipomwona, alimuua huko Megido.[e] **30** Basi watumishi wake wakasafirisha maiti yake katika gari la vita kutoka Megido, wakamleta Yerusalemu na kumzika katika kaburi lake. Kisha watu nchini wakamchukua Yehoahazi mwana wa Yosia wakamtia mafuta na kumweka kuwa mfalme baada ya baba yake.[f]

**31** Yehoahazi[g] alikuwa na umri wa miaka 23 alipoanza kutawala, naye alitawala kwa miezi mitatu huko Yerusalemu. Mama yake aliitwa Hamutali[h] binti ya Yeremia kutoka Libna. **32** Yehoahazi alianza kutenda maovu machoni pa Yehova, alitenda mambo yote ambayo mababu zake walitenda.[i] **33** Farao Neko[j] alimtia gerezani kule Ribla[k] katika nchi ya Hamathi, ili kumzuia asitawale Yerusa-

---

**23:24** * Au “miungu ya familia; sanamu.” # Huenda neno la Kiebrania linahusiana na neno “mavi,” nalo hutumiwa kuonyesha dharau.

SURA YA 23
a 2Nya 34:6, 7
b 1Fa 13:2
c 2Nya 35:1
d Kut 12:3-14
e 2Nya 35:18, 19
f Law 19:31; Kum 18:10, 11; 2Fa 21:1, 6; Isa 8:19
g Mwa 31:19
h Hes 33:52; Kum 12:2
i 2Fa 22:8
j Kum 4:29

Safu ya 2
a 2Fa 21:11, 12; 2Fa 24:3, 4; Yer 15:4
b Kum 29:28; 2Fa 25:11; Eze 23:33
c 2Fa 18:11; 2Fa 21:13
d Kum 12:5; 1Fa 8:29; 1Fa 9:3
e 1Fa 9:15; 2Nya 35:20-25; Zek 12:11
f 2Nya 36:1, 2
g Yer 22:11
h 2Fa 24:18
i 2Fa 21:1, 2; 2Fa 21:19-21
j 2Fa 23:29
k Yer 39:5; Yer 52:10

lemu, kisha akaitoza nchi fai-
ni ya talanta 100 za fedha*
na talanta moja ya dhahabu.[a]
**34** Isitoshe, Farao Neko ali-
mweka Eliakimu mwana wa
Yosia kuwa mfalme baada ya
Yosia baba yake na kubadili
jina lake kuwa Yehoyakimu;
lakini akamchukua Yehoaha-
zi na kumpeleka Misri,[b] amba-
ko alifia hatimaye.[c] **35** Yeho-
yakimu alimpa Farao fedha
na dhahabu, lakini alilazimi-
ka kuitoza nchi kodi ili ampe
Farao fedha alizodai. Alimtoza
kila mtu nchini kiasi kilicho-
kadiriwa cha fedha na dhaha-
bu cha kumpa Farao Neko.

**36** Yehoyakimu[d] alikuwa na
umri wa miaka 25 alipoanza
kutawala, naye alitawala kwa
miaka 11 huko Yerusalemu.[e]
Mama yake aliitwa Zebida bi-
nti ya Pedaya kutoka Ruma.
**37** Yehoyakimu aliendelea ku-
tenda maovu machoni pa Ye-
hova,[f] alitenda mambo yote
ambayo mababu zake wali-
tenda.[g]

**24** Katika siku za utawala
wa Yehoyakimu, Mfal-
me Nebukadneza[h] wa Babiloni
alikuja kumshambulia, Yeho-
yakimu akawa mtumishi wake
kwa miaka mitatu. Hata hi-
vyo, alimgeuka na kumwasi.
**2** Kisha Yehova akaanza kutu-
ma makundi ya wavamizi ya
Wakaldayo,[i] Wasiria, Wamoa-
bu, na Waamoni yaende ku-
mshambulia. Aliendelea kutu-
ma makundi hayo yawavamie
watu wa Yuda ili kuwaangami-
za, kulingana na neno la Ye-
hova[j] alilosema kupitia watu-
mishi wake manabii. **3** Haki-
ka watu wa Yuda walipatwa na
mambo hayo kwa agizo la Ye-
hova, ili kuwaondoa mbele za
macho yake[a] kwa sababu ya
dhambi zote ambazo Manase
alitenda,[b] **4** na pia kwa saba-
bu ya damu isiyo na hatia ali-
yomwaga,[c] kwa maana alija-
za Yerusalemu damu isiyo na
hatia na Yehova hakutaka ku-
msamehe.[d]

**5** Na mambo mengine kati-
ka historia ya Yehoyakimu,
mambo yote aliyotenda, je,
hayajaandikwa katika kitabu
cha historia ya nyakati za wa-
falme wa Yuda?[e] **6** Kisha Ye-
hoyakimu akafa na kuzikwa
pamoja na mababu zake;[f] na
Yehoyakini mwanawe akawa
mfalme baada yake.

**7** Mfalme wa Misri hakuto-
ka tena kamwe katika nchi
yake, kwa maana mfalme wa
Babiloni alichukua vitu vyo-
te vilivyokuwa vya mfalme wa
Misri,[g] kuanzia Korongo* la
Misri[h] mpaka Mto Efrati.[i]

**8** Yehoyakini[j] alikuwa na
umri wa miaka 18 alipoa-
nza kutawala, naye alitawa-
la kwa miezi mitatu huko Ye-
rusalemu.[k] Mama yake aliitwa
Nehushta binti ya Elnathani
wa Yerusalemu. **9** Yehoyaki-
ni aliendelea kutenda mao-
vu machoni pa Yehova, ali-
tenda mambo yote ambayo
baba yake alitenda. **10** Wa-
kati huo watumishi wa Mfalme
Nebukadneza wa Babiloni wa-
lipanda kwenda kushambulia
Yerusalemu, wakalizingira jiji
hilo.[l] **11** Mfalme Nebukadne-
za wa Babiloni alikuja waka-
ti watumishi wake walipoku-
wa wakilizingira jiji hilo.

**12** Mfalme Yehoyakini wa
Yuda akatoka nje kwenda

---

**23:33** * Talanta moja ilikuwa na uzito wa kilogramu 34.2. Angalia Nyongeza B14.

**24:7** * Angalia Kamusi, uku. 2012.

**SURA YA 23**
*a* 2Nya 36:3
*b* 2Nya 36:4, 5
*c* Yer 22:11, 12
*d* Yer 1:3; Yer 22:18, 19
*e* 2Nya 36:5
*f* Yer 26:21; Yer 36:22-24
*g* 2Nya 28:24, 25; 2Nya 33:1, 4

**SURA YA 24**
*h* Yer 25:1; Yer 46:2; Da 1:1; Da 3:1; Da 4:33
*i* Hab 1:6
*j* Law 26:27, 28; Kum 28:15; 2Fa 23:27

**Safu ya 2**
*a* Law 26:33; Kum 4:26
*b* 2Fa 21:11; 2Fa 23:26
*c* 2Fa 21:16; Yer 2:34; Yer 19:4
*d* Yer 15:1; Omb 3:42
*e* 2Nya 36:8
*f* Yer 22:18, 19; Yer 36:30
*g* Yer 46:2
*h* Hes 34:2, 5
*i* Mwa 15:18; 1Fa 4:21
*j* Yer 24:1; Yer 37:1
*k* 2Nya 36:8
*l* Da 1:1

kukutana na mfalme wa Babi-
loni,[a] akiwa pamoja na mama
yake, watumishi wake, wakuu
wake, na maofisa wa makao
yake;[b] na mfalme wa Babilo-
ni akamchukua mateka kati-
ka mwaka wa nane wa utawala
wake.[c] **13** Kisha akachukua
hazina zote za nyumba ya Ye-
hova na hazina za nyumba ya
mfalme.*[d] Alivikata vipandevi-
pande vyombo vyote vya dha-
habu ambavyo Sulemani mfal-
me wa Israeli alitengeneza
katika hekalu la Yehova.[e] Hilo
lilitendeka kama Yehova ali-
vyokuwa ametabiri. **14** Aka-
wapeleka uhamishoni watu
wote wa Yerusalemu, wakuu
wote,[f] mashujaa wote hoda-
ri, na kila fundi na mfua chu-
ma*[g]—aliwapeleka uhamisho-
ni watu 10,000. Hakuna yeyote
aliyebaki isipokuwa watu ma-
skini kabisa nchini.[h] **15** Basi
akampeleka Yehoyakini[i] uha-
mishoni Babiloni;[j] alimpele-
ka pia mama ya mfalme, wake
za mfalme, maofisa wa makao
yake, na viongozi wa nchi, aka-
wapeleka uhamishoni Babiloni
kutoka Yerusalemu. **16** Pia
mfalme wa Babiloni aliwape-
leka uhamishoni Babiloni ma-
shujaa wote, 7,000, na vilevi-
le mafundi na wahunzi* 1,000,
wote walikuwa wanaume ma-
shujaa waliozoezwa kupigana
vita. **17** Mfalme wa Babilo-
ni alimweka Matania, mjomba
wa Yehoyakini,[k] kuwa mfalme
baada yake na kubadili jina
lake kuwa Sedekia.[l]

**18** Sedekia alikuwa na umri
wa miaka 21 alipoanza kuta-
wala, naye alitawala kwa mia-
ka 11 huko Yerusalemu. Mama
yake aliitwa Hamutali[a] bi-
nti ya Yeremia kutoka Libna.
**19** Sedekia aliendelea kute-
nda maovu machoni pa Ye-
hova, alitenda mambo yote
ambayo Yehoyakimu alitenda.[b]
**20** Mambo hayo yalitukia Ye-
rusalemu na Yuda kwa saba-
bu ya hasira ya Yehova, mpa-
ka alipowatupa mbali kutoka
mbele zake.[c] Na Sedekia aka-
mwasi mfalme wa Babiloni.[d]

**25** Katika mwaka wa tisa
wa utawala wa Sedekia,
katika mwezi wa kumi, siku
ya kumi ya mwezi huo, Mfal-
me Nebukadneza[e] wa Babiloni
alikuja na jeshi lake lote ku-
shambulia Yerusalemu.[f] Aka-
piga kambi na kujenga uku-
ta kulizingira jiji hilo pande
zote,[g] **2** naye akalizingira jiji
hilo mpaka mwaka wa 11 wa
utawala wa Mfalme Sedekia.
**3** Katika siku ya tisa ya mwe-
zi wa nne njaa ilikuwa kali
sana[h] jijini, na watu waliokuu-
wemo hawakuwa na chakula.[i]
**4** Sehemu ya ukuta wa jiji ili-
bomolewa,[j] na wanajeshi wote
wakakimbia wakati wa usiku
kupitia lango lililokuwa kati
ya kuta mbili karibu na bu-
stani ya mfalme, wakati Wa-
kaldayo walipokuwa wakilizi-
ngira jiji; naye mfalme aka-
fuata njia inayoelekea Araba.[k]
**5** Lakini jeshi la Wakaldayo li-
kamfuatia mfalme, nalo lika-
mfikia katika jangwa tamba-
rare la Yeriko, na wanajeshi
wake wote wakatawanyika na
kumwacha. **6** Kisha waka-
mkamata mfalme[l] na kumpe-
leka mpaka kwa mfalme wa
Babiloni kule Ribla, nao wa-
kamhukumu. **7** Wakawachi-
nja wana wa Sedekia huku
akitazama; kisha Nebukadne-

**24:13** *Au "jumba la mfalme." **24:14** *Au labda, "mjenzi wa maboma ya ulinzi." **24:16** *Au labda, "wajenzi wa maboma ya ulinzi."

**SURA YA 24**

a 2Nya 36:9, 10; Yer 24:1; Eze 17:12
b Yer 29:1, 2
c Yer 52:28
d 2Fa 20:13, 17
e 1Fa 7:48-50; Ezr 1:7; Da 5:2
f Da 1:3, 6
g Yer 24:1
h 2Fa 25:12
i 2Fa 25:27; 1Nya 3:17
j Yer 22:24, 25
k 1Nya 3:15
l 2Nya 36:10-12; Yer 37:1; Yer 52:1

**Safu ya 2**

a 2Fa 23:31
b 2Fa 23:36, 37; Yer 24:8; Yer 37:1, 2; Yer 38:5, 6; Eze 21:25
c 2Fa 23:27
d 2Nya 36:11, 13; Yer 27:12; Yer 38:17; Eze 17:12-15

**SURA YA 25**

e Yer 27:8; Yer 43:10; Da 4:1
f 2Nya 36:17; Yer 34:2; Eze 24:1, 2
g Isa 29:3; Yer 32:2, 28; Yer 39:1; Yer 52:4, 5; Eze 4:1, 2; Eze 21:21, 22
h Law 26:26; Kum 28:53; Yer 37:21; Yer 38:2; Omb 4:4; Eze 4:16; Eze 5:10, 12
i Yer 52:6-11
j Yer 21:4; Yer 39:2, 4-7; Eze 33:21
k Eze 12:12
l Yer 21:7

za akampofusha macho Sede-
kia, akamfunga kwa pingu za
shaba, na kumpeleka Babi-
loni.[a]

**8** Katika mwezi wa tano,
siku ya saba ya mwezi huo,
yaani, mwaka wa 19 wa uta-
wala wa Mfalme Nebukadne-
za wa Babiloni, Nebuzarada-
ni[b] mkuu wa walinzi, mtumi-
shi wa mfalme wa Babiloni,
alikuja Yerusalemu.[c] **9** Aka-
teketeza kabisa nyumba ya Ye-
hova,[d] nyumba ya mfalme,*[e]
na nyumba zote Yerusalemu;[f]
aliteketeza pia nyumba ya kila
mtu maarufu.[g] **10** Na jeshi
lote la Wakaldayo lililokuwa
pamoja na mkuu wa walinzi
lilibomoa kuta zilizozunguka
Yerusalemu.[h] **11** Nebuzara-
dani mkuu wa walinzi aliwa-
peleka uhamishoni watu wote
waliobaki jijini, watu walioji-
salimisha kwa mfalme wa Ba-
biloni, na watu wengine.[i]
**12** Lakini mkuu wa walinzi
aliwaacha baadhi ya watu ma-
skini kabisa nchini ili watu-
nze mashamba ya mizabibu
na kufanya kazi za kulazimi-
shwa.[j] **13** Pia Wakaldayo wa-
livunja vipandevipande ngu-
zo za shaba[k] za nyumba ya Ye-
hova na magari[l] na Bahari ya
shaba,[m] vitu vilivyokuwa kati-
ka nyumba ya Yehova, nao wa-
kaipeleka shaba hiyo Babilo-
ni.[n] **14** Walichukua pia ndoo
za kuondolea majivu, sepe-
tu, mikasi ya kukatia tambi za
taa, vikombe, na vyombo vyo-
te vya shaba vilivyotumiwa
katika utumishi wa hekaluni.
**15** Mkuu wa walinzi alichu-
kua vyetezo na mabakuli ya-
liyotengenezwa kwa dhahabu[o]
na fedha halisi.[p] **16** Shaba
yote iliyotumiwa kutengene-
za zile nguzo mbili, ile Bahari,
na yale magari ambayo Sule-
mani alitengeneza kwa ajili ya
nyumba ya Yehova, haingewe-
za kupimwa uzito.[a] **17** Kila
nguzo ilikuwa na urefu wa mi-
kono 18,*[b] na kifuniko chake
kilikuwa cha shaba; na urefu
wa kifuniko hicho ulikuwa mi-
kono mitatu, na wavu pamoja
na makomamanga yote yaliyo-
zunguka kifuniko yalitengene-
zwa kwa shaba.[c] Nguzo ya pili
pamoja na wavu wake ilifana-
na na ya kwanza.

**18** Mkuu wa walinzi ali-
mchukua pia kuhani mkuu Se-
raya,[d] Sefania[e] kuhani wa pili,
na walinzi watatu wa milango.[f]
**19** Pia alimchukua kutoka jiji-
ni ofisa mmoja wa makao ya
mfalme aliyekuwa msimamizi
wa wanajeshi, watu watano
waliopatikana jijini walioshiri-
kiana kwa ukaribu na mfalme,
na pia mwandishi wa mkuu wa
jeshi, aliyewaandikisha watu
jeshini, na wanaume 60 ku-
toka miongoni mwa watu wa
kawaida waliokuwa bado ji-
jini. **20** Nebuzaradani[g] mkuu
wa walinzi aliwachukua na ku-
wapeleka kwa mfalme wa Ba-
biloni kule Ribla.[h] **21** Mfal-
me wa Babiloni aliwaua na ku-
waangamiza huko Ribla katika
nchi ya Hamathi.[i] Hivyo watu
wa Yuda wakaenda uhamisho-
ni kutoka katika nchi yao.[j]

**22** Mfalme Nebukadneza wa
Babiloni akamchagua Geda-
lia[k] mwana wa Ahikamu[l] mwa-
na wa Shafani[m] awasimamie
watu aliowaacha katika nchi
ya Yuda.[n] **23** Wakuu wote wa
jeshi na wanajeshi wao wa-
liposikia kwamba mfalme wa

25:9 *Au “jumba la mfalme.”

25:17 *Mkono mmoja ulilingana na sentimita 44.5 (inchi 17.5). Angalia Nyongeza B14.

**SURA YA 25**

a Yer 32:4, 5; Eze 12:12, 13; Eze 17:16
b Yer 40:1
c Yer 52:12-14; Omb 4:12
d 1Fa 9:8; Zb 74:3; Zb 79:1; Isa 64:11; Yer 7:14; Omb 1:10; Omb 2:7; Mik 3:12
e 1Fa 7:1
f Yer 34:22
g 2Nya 36:19
h Ne 1:3; Yer 39:8
i Yer 15:2; Yer 39:9; Yer 52:15, 30; Eze 5:2
j Yer 39:10; Yer 52:16
k 1Fa 7:15
l 1Fa 7:27
m 1Fa 7:23
n 2Fa 20:17; Yer 52:17-20
o 1Fa 7:48, 50
p 2Nya 24:14; 2Nya 36:18; Ezr 1:7, 10, 11; Da 5:2

**Safu ya 2**

a 1Fa 7:47
b 1Fa 7:15
c 1Fa 7:16, 20; Yer 52:21-23
d Ezr 7:1
e Yer 21:1, 2; Yer 29:25, 29
f Yer 52:24-27
g 2Fa 25:8; Yer 39:9; Yer 40:1
h Yer 39:5
i Hes 34:2, 8; 1Fa 8:65
j Kum 28:36, 64; 2Fa 23:27; Yer 25:11
k Yer 39:13, 14
l Yer 26:24
m 2Fa 22:8
n Yer 40:5, 6

Babiloni amemchagua Geda-
lia, mara moja wakaenda kwa
Gedalia huko Mispa. Wakuu
hao ni Ishmaeli mwana wa Ne-
thania, Yohanani mwana wa
Karea, Seraya mwana wa Tan-
humethi Mnetofa, na Yaazania
mwana wa Mmaakathi, pamo-
ja na wanajeshi wao.[a] **24** Ge-
dalia akawaapia hivi pamoja
na wanajeshi wao: "Msiogope
kuwa watumishi wa Wakalda-
yo. Kaeni katika nchi hii na
kumtumikia mfalme wa Babi-
loni, na mambo yatawaendea
vyema."[b]

**25** Na katika mwezi wa
saba, Ishmaeli[c] mwana wa Ne-
thania mwana wa Elishama,
aliyekuwa wa uzao wa kifal-
me,* akaja na wanaume we-
ngine kumi, nao wakampiga
na kumuua Gedalia pamoja
na Wayahudi na Wakaldayo
waliokuwa pamoja naye huko
Mispa.[d] **26** Kisha watu wote,
kuanzia mdogo mpaka mku-
bwa, pamoja na wakuu wa je-
shi, wakaondoka na kwenda
Misri,[a] kwa sababu waliwao-
gopa Wakaldayo.[b]

**27** Na katika mwaka wa 37
tangu Mfalme Yehoyakini[c] wa
Yuda alipopelekwa uhamisho-
ni, katika mwezi wa 12, siku
ya 27 ya mwezi huo, Mfalme
Evil-merodaki wa Babiloni, ka-
tika mwaka alioanza kutawala,
alimwachilia huru Mfalme Ye-
hoyakini wa Yuda kutoka gere-
zani.[d] **28** Alizungumza naye
kwa fadhili na kukikweza kiti
chake cha ufalme juu zaidi ku-
liko viti vya wafalme wengine
waliokuwa pamoja naye Babi-
loni. **29** Basi Yehoyakini aka-
vua mavazi yake ya gereza-
ni, na sikuzote za maisha yake
alikuwa akila kwenye meza
ya mfalme. **30** Naye alipewa
chakula kwa ukawaida kuto-
ka kwa mfalme, siku baada ya
siku, siku zote za maisha yake.

**25:25** * Tnn., "mbegu ya ufalme."

SURA YA 25
*a* Yer 40:7-9
*b* Yer 27:12
*c* Yer 40:15
*d* Yer 41:1, 2

Safu ya 2
*a* Yer 42:14; Yer 43:4, 7
*b* Yer 41:17, 18
*c* 2Fa 24:8, 12; Yer 24:1; Mt 1:11
*d* Yer 52:31-34

KITABU CHA KWANZA CHA

# MAMBO YA NYAKATI

YALIYOMO

---

**1** Adamu,
Sethi,[a]
Enoshi,
**2** Kenani,
Mahalaleli,[b]
Yaredi,[c]
**3** Enoko,[d]
Methusela,
Lameki,[e]
**4** Noa,[a]
Shemu,[b] Hamu, na
Yafethi.[c]
**5** Wana wa Yafethi walikuwa Gomeri, Magogu, Madai, Yavani, Tubali,[d] Mesheki,[e] na Tirasi.[f]
**6** Wana wa Gomeri walikuwa Ashkenazi, Rifathi, na Togarma.[g]

SURA YA 1
a Mwa 4:25
b Mwa 5:12, 15
c Mwa 5:18
d Ebr 11:5
e Mwa 5:25, 28

Safu ya 2
a Mwa 5:29
b Mwa 11:10
c Mwa 6:10
d Isa 66:19
e Eze 27:13
f Mwa 10:2
g Mwa 10:3; Eze 27:14

**7** Wana wa Yavani waliku-
wa Elisha, Tarshishi, Kitimu,
na Rodanimu.
**8** Wana wa Hamu waliku-
wa Kushi,[a] Misraimu, Putu, na
Kanaani.[b]
**9** Wana wa Kushi wali-
kuwa Seba,[c] Havila, Sabta,
Raama,[d] na Sabteka.
Wana wa Raama walikuwa
Sheba na Dedani.[e]
**10** Kushi akamzaa Nim-
rodi.[f] Nimrodi alikuwa shu-
jaa wa kwanza duniani.
**11** Misraimu akamzaa Lu-
dimu,[g] Anamimu, Lehabimu,
Naftuhimu,[h] **12** Pathrusi-
mu,[i] Kasluhimu (hao ndio
waliowazaa Wafilisti),[j] na Ka-
ftorimu.[k]
**13** Kanaani akamzaa Si-
doni,[l] mzaliwa wake wa kwa-
nza, na Hethi,[m] **14** na pia
Wayebusi,[n] Waamori,[o] Wa-
girgashi,[p] **15** Wahivi,[q] Waa-
rkia, Wasini, **16** Waarvadi,[r]
Wasemari, na Wahamathi.
**17** Wana wa Shemu waliku-
wa Elamu,[s] Asihuru,[t] Arpak-
shadi, Ludi, na Aramu,
na* Usi, Huli, Getheri, na
Mashi.[u]
**18** Arpakshadi akamzaa
Shela,[v] naye Shela akamzaa
Eberi.
**19** Eberi alizaa wana wa-
wili. Mmoja aliitwa Pele-
gi,*[w] kwa sababu katika siku
zake dunia ilikuwa imegawa-
nyika.# Ndugu yake aliitwa
Yoktani.
**20** Yoktani akamzaa Almo-
dadi, Shelefu, Hazarmavethi,
Yera,[x] **21** Hadoramu, Uzali,
Dikla, **22** Obali, Abimae-
li, Sheba, **23** Ofiri,[a] Havi-
la,[b] na Yobabu; wote hao
walikuwa wana wa Yoktani.
**24** Wazao wa Shemu wa-
likuwa
Arpakshadi,
Shela,
**25** Eberi,
Pelegi,[c]
Reu,[d]
**26** Serugi,[e]
Nahori,[f]
Tera,[g]
**27** Abramu, yaani, Abra-
hamu.[h]
**28** Wana wa Abrahamu
walikuwa Isaka[i] na Ishmaeli.[j]
**29** Hizi ndizo asili za koo
zao: mzaliwa wa kwanza wa
Ishmaeli alikuwa Nebayothi,[k]
kisha Kedari,[l] Adbeeli, Mib-
samu,[m] **30** Mishma, Duma,
Masa, Hadadi, Tema, **31** Ye-
turi, Nafishi, na Kedema.
Hao ndio waliokuwa wana wa
Ishmaeli.
**32** Wana waliozaliwa na Ke-
tura,[n] suria wa Abrahamu, wa-
likuwa Zimrani, Yokshani,
Medani, Midiani,[o] Ishbaki, na
Shua.[p]
Wana wa Yokshani waliku-
wa Sheba na Dedani.[q]
**33** Wana wa Midiani waliku-
wa Efa,[r] Eferi, Hanoki, Abida,
na Eldaa.
Hao wote walikuwa wana
wa Ketura.
**34** Abrahamu akamzaa Isa-
ka.[s] Wana wa Isaka walikuwa
Esau[t] na Israeli.[u]
**35** Wana wa Esau waliku-
wa Elifazi, Reueli, Yeushi, Ya-
lamu, na Kora.[v]
**36** Wana wa Elifazi wali-
kuwa Temani,[w] Omari, Sefo,

SURA YA 1
*a* Isa 11:11
*b* Mwa 10:6
*c* Zb 72:10
*d* Eze 27:22
*e* Mwa 10:7
*f* Mwa 10:8, 9
*g* Yer 46:9
*h* Mwa 10:13, 14
*i* Eze 29:14
*j* Yos 13:2, 3
*k* Kum 2:23; Amo 9:7
*l* Isa 23:2
*m* Mwa 10:15-18
*n* Amu 1:21
*o* Mwa 15:16; Hes 13:29; Kum 3:8
*p* Kum 7:1
*q* Yos 9:3, 7
*r* Eze 27:11
*s* Ezr 4:9
*t* Eze 27:23
*u* Mwa 10:22, 23
*v* Mwa 11:14
*w* Mwa 11:19
*x* Mwa 10:26-29

Safu ya 2
*a* 1Fa 9:28
*b* Mwa 2:11; Mwa 25:18
*c* Mwa 11:19
*d* Mwa 11:21
*e* Mwa 11:23
*f* Mwa 11:25
*g* Mwa 11:26
*h* Mwa 17:5
*i* Mwa 21:3
*j* Mwa 16:11, 12
*k* Mwa 28:9
*l* Eze 27:21
*m* Mwa 25:13-15
*n* Mwa 25:1-4
*o* Mwa 37:28
*p* Ayu 2:11
*q* Isa 21:13
*r* Isa 60:6
*s* Mdo 7:8
*t* Mwa 25:25
*u* Mwa 32:28
*v* Mwa 36:4, 5
*w* Oba 9

**1:17** *Wafuatao ni wana wa Aramu. Angalia Mwa 10:23. **1:19** *Maana yake “Mgawanyiko.” #Au “wakaaji wa dunia walikuwa wamegawanyika.”

Gatamu, Kenasi, Timna, na
Amaleki.[a]
**37** Wana wa Reueli wa-
likuwa Nahathi, Zera, Sha-
mma, na Miza.[b]
**38** Wana wa Seiri[c] walikuwa
Lotani, Shobali, Sibeoni, Ana,
Dishoni, Ezeri, na Dishani.[d]
**39** Wana wa Lotani wali-
kuwa Hori na Homamu. Dada
ya Lotani alikuwa Timna.[e]
**40** Wana wa Shobali wa-
likuwa Alvani, Manahathi,
Ebali, Shefo, na Onamu.
Wana wa Sibeoni waliku-
wa Aya na Ana.[f]
**41** Mwana* wa Ana aliku-
wa Dishoni.
Wana wa Dishoni waliku-
wa Hemdani, Eshbani, Ithra-
ni, na Kerani.[g]
**42** Wana wa Ezeri[h] wa-
likuwa Bilhani, Zaavani, na
Akani.
Wana wa Dishani walikuwa
Usi na Arani.[i]
**43** Hawa ndio wafalme wa-
liotawala katika nchi ya Edo-
mu[j] kabla mfalme yeyote ha-
jawatawala Waisraeli:*[k] Bela
mwana wa Beori; jiji lake lilii-
twa Dinhaba. **44** Bela alipo-
kufa, Yobabu mwana wa Zera
kutoka Bosra[l] alianza kuta-
wala baada yake. **45** Yoba-
bu alipokufa, Hushamu ku-
toka katika nchi ya Wate-
mani alianza kutawala baada
yake. **46** Hushamu alipoku-
fa, Hadadi mwana wa Beda-
di, aliyewashinda Wamidiani
katika eneo* la Moabu, alia-
nza kutawala baada yake. Jiji
lake liliitwa Avithi. **47** Ha-
dadi alipokufa, Samla kuto-
ka Masreka alianza kutawa-
la baada yake. **48** Samla ali-
pokufa, Shauli kutoka Reho-
bothi karibu na ule Mto
alianza kutawala baada yake.
**49** Shauli alipokufa, Baal-
hanani mwana wa Akbori
alianza kutawala baada yake.
**50** Baal-hanani alipokufa, Ha-
dadi alianza kutawala baada
yake. Jiji lake liliitwa Pau,
na mke wake aliitwa Meheta-
beli binti ya Matredi, binti ya
Mezahabu. **51** Kisha Hadadi
akafa.
Mashehe* wa Edomu waliku-
wa Shehe Timna, Shehe Alva,
Shehe Yethethi,[a] **52** Shehe
Oholibama, Shehe Ela, She-
he Pinoni, **53** Shehe Kena-
si, Shehe Temani, Shehe Mib-
sari, **54** Shehe Magdieli, na
Shehe Iramu. Hao ndio walio-
kuwa mashehe wa Edomu.

**2** Hawa ndio waliokuwa
wana wa Israeli:[b] Rube-
ni,[c] Simeoni,[d] Lawi,[e] Yuda,[f]
Isakari,[g] Zabuloni,[h] **2** Dani,[i]
Yosefu,[j] Benjamini,[k] Naftali,[l]
Gadi,[m] na Asheri.[n]
**3** Wana wa Yuda walikuwa
Eri, Onani, na Shela. Binti
ya Shua, mwanamke Mkanaa-
ni, alimzalia wana hao wata-
tu.[o] Lakini Eri, mzaliwa wa
kwanza wa Yuda, hakumpe-
ndeza Yehova, kwa hiyo
Akamuua.[p] **4** Tamari,[q] bi-
nti mkwe wa Yuda, alimzalia
Yuda wana walioitwa Perezi[r]
na Zera. Yuda alikuwa na jum-
la ya wana watano.
**5** Wana wa Perezi walikuwa
Hezroni na Hamuli.[s]
**6** Wana wa Zera walikuwa
Zimri, Ethani, Hemani, Kal-
koli, na Dara. Wote walikuwa
watano.

**1:41** * Tnn., “Wana.” **1:43** * Tnn., “wana wa Israeli.” **1:46** * Tnn., “shamba.”

**1:51** * Shehe alikuwa mkuu wa kabila.

SURA YA 1
a Mwa 36:11, 12
b Mwa 36:13
c Mwa 36:8
d Mwa 36:20, 21
e Mwa 36:22
f Mwa 36:23, 24
g Mwa 36:25, 26
h 1Nya 1:38
i Mwa 36:27, 28
j Mwa 32:3
k Mwa 36:31-39
l Yer 49:13

Safu ya 2
a Mwa 36:40-43

SURA YA 2
b Mwa 32:28
c Mwa 29:32 Mwa 49:3, 4
d Mwa 29:33
e Mwa 29:34 Mwa 49:5-7
f Mwa 29:35 Mwa 49:8-12 Ebr 7:14
g Mwa 30:18 Mwa 49:14, 15
h Mwa 30:20 Mwa 49:13
i Mwa 30:4-6 Mwa 49:16-18
j Mwa 30:22, 24 Mwa 49:22-26
k Mwa 35:16, 18 Mwa 49:27
l Mwa 30:7, 8 Mwa 49:21
m Mwa 30:9-11 Mwa 49:19
n Mwa 30:12, 13 Mwa 49:20
o Mwa 38:2-5
p Mwa 38:7
q Mwa 38:11
r Lu 3:23, 33
s Hes 26:21

**7** Mwana* wa Karmi aliku-
wa Akari,# aliyewaletea Wa-
israeli msiba,△[a] ambaye ali-
kosa uaminifu kuhusiana
na kitu kilichopaswa kuhari-
biwa.[b]
**8** Mwana* wa Ethani aliku-
wa Azaria.
**9** Wana waliozaliwa na Hez-
roni walikuwa Yerahmeeli,[c]
Ramu,[d] na Kelubai.*
**10** Ramu alimzaa Amina-
dabu.[e] Aminadabu aka-
mzaa Nashoni[f] mkuu wa wa-
zao wa Yuda. **11** Nashoni
akamzaa Salma.[g] Salma
akamzaa Boazi.[h] **12** Boa-
zi akamzaa Obedi. Obedi
akamzaa Yese.[i] **13** Yese
akamzaa mzaliwa wake wa
kwanza Eliabu, wa pili Abi-
nadabu,[j] wa tatu Shi-
mea,[k] **14** wa nne Nethane-
li, wa tano Radai, **15** wa
sita Ozemu, na wa saba
Daudi.[l] **16** Dada zao wali-
kuwa Seruya na Abigaili.[m]
Wana wa Seruya walikuwa
Abishai,[n] Yoabu,[o] na Asa-
heli,[p] wana watatu. **17** Abi-
gaili alimzaa Amasa,[q] na
baba ya Amasa alikuwa Ye-
theri, Mwishmaeli.
**18** Kalebu* mwana wa He-
zroni aliwazaa wana kupitia
Azuba mke wake na kupitia
Yeriothi; na hawa ndio wa-
liokuwa wana wa Azuba: Ye-
sheri, Shobabu, na Ardoni.
**19** Azuba alipokufa, Kalebu
alimwoa Efrathi,[r] aliyemza-
lia Kalebu mwana aliyeitwa
Huru.[a] **20** Huru akamzaa
Uri. Uri akamzaa Bezaleli.[b]
**21** Baadaye Hezroni akala-
la na binti ya Makiri[c] baba
ya Gileadi.[d] Hezroni alikuwa
na umri wa miaka 60 alipo-
mwoa, naye akamzalia Segu-
bu. **22** Segubu akamzaa Yai-
ri,[e] aliyekuwa na majiji 23 ka-
tika nchi ya Gileadi.[f] **23** Baa-
daye Geshuri[g] na Siria[h]
wakachukua Hawoth-yairi[i] ku-
toka kwao, pamoja na Kena-
thi[j] na miji yake, majiji 60.
Wote hao walikuwa wazao wa
Makiri baba ya Gileadi.
**24** Baada ya Hezroni[k] kufa
huko Kalebu-efratha, Abi-
ya mke wake alimzalia Hezro-
ni mwana aliyeitwa Ashuri,[l]
baba ya Tekoa.[m]
**25** Wana wa Yerahmee-
li mzaliwa wa kwanza
wa Hezroni walikuwa Ramu
mzaliwa wa kwanza, Buna,
Oreni, Ozemu, na Ahi-
ya. **26** Yerahmeeli alikuwa
na mke mwingine aliyeitwa
Atara. Alikuwa mama ya
Onamu. **27** Wana wa Ramu
mzaliwa wa kwanza wa Ye-
rahmeeli walikuwa Maazi,
Yamini, na Ekeri. **28** Wana
wa Onamu walikuwa Shamai
na Yada. Wana wa Shamai
walikuwa Nadabu na Abi-
shuri. **29** Mke wa Abishu-
ri aliitwa Abihaili, alimza-
lia Abishuri wana walioitwa
Abani na Molidi. **30** Wana
wa Nadabu walikuwa Se-
ledi na Apaimu. Lakini Se-
ledi alikufa bila watoto.#
**31** Mwana* wa Apaimu ali-
kuwa Ishi. Na mwana# wa
Ishi alikuwa Sheshani, na
mwana# wa Sheshani aliku-

---

**2:7, 8, 31** *Tnn., “Wana.” **2:7** #Maana yake “Mleta Msiba; Anayesababisha Watu Watengwe.” Katika Yos 7:1, anaitwa pia Akani. △Au “taabu; aliyesababisha watengwe.” **2:9** *Pia anaitwa Kalebu katika mstari wa 18, 19, na 42. **2:18** *Pia anaitwa Kelubai katika mstari wa 9.

**2:30, 31** #Tnn., “wana.”

---

SURA YA 2
*a* Yos 7:15, 18
*b* Kum 7:26; Yos 6:18; Yos 22:20
*c* 1Sa 27:10
*d* Ru 4:19-21; Mt 1:3
*e* Mt 1:4, 5
*f* Hes 2:3
*g* Lu 3:23, 32
*h* Ru 2:1
*i* Ru 4:17, 22; 1Sa 16:1
*j* 1Sa 17:13
*k* 1Sa 16:6-10
*l* 1Sa 16:13; 1Sa 17:12; Mt 1:6
*m* 2Sa 17:25
*n* 2Sa 21:17; 2Sa 23:18, 19
*o* 2Sa 8:16; 1Nya 11:6
*p* 2Sa 2:18; 2Sa 3:30; 2Sa 23:24
*q* 2Sa 19:13; 1Fa 2:5
*r* 1Nya 4:4

Safu ya 2
*a* Kut 17:12; Kut 24:14
*b* Kut 31:2-5; Kut 36:1; Kut 37:1
*c* Mwa 50:23; 1Nya 7:14
*d* Hes 26:29; Yos 17:1
*e* Kum 3:14; Yos 13:29, 30
*f* Hes 32:40, 41
*g* 2Sa 3:3; 2Sa 13:38
*h* 2Sa 8:6
*i* 1Fa 4:13
*j* Hes 32:42
*k* Mwa 46:12
*l* 1Nya 4:5
*m* Ne 3:5

wa Alai. **32** Wana wa Yada
ndugu ya Shamai walikuwa
Yetheri na Yonathani. Laki-
ni Yetheri alikufa bila wato-
to.* **33** Wana wa Yonatha-
ni walikuwa Pelethi na Zaza.
Hao ndio waliokuwa wazao
wa Yerahmeeli.

**34** Sheshani hakuwa na wa-
toto wa kiume, alikuwa na
mabinti tu. Sheshani aliku-
wa na mtumishi Mmisri ali-
yeitwa Yarha. **35** Sheshani
akamchukua binti yake na ku-
mpa Yarha mtumishi wake
awe mke wake, na binti
huyo akamzalia mwana aliyei-
twa Atai. **36** Atai akamzaa
Nathani. Nathani akamzaa
Zabadi. **37** Zabadi akamzaa
Eflali. Eflali akamzaa Obedi.
**38** Obedi akamzaa Yehu. Yehu
akamzaa Azaria. **39** Aza-
ria akamzaa Helezi. Helezi
akamzaa Eleasa. **40** Eleasa
akamzaa Sismai. Sismai aka-
mzaa Shalumu. **41** Shalu-
mu akamzaa Yekamia. Yekamia
akamzaa Elishama.

**42** Wana wa Kalebu*[a] ndu-
gu ya Yerahmeeli walikuwa
Mesha mzaliwa wake wa kwa-
nza, aliyekuwa baba ya Zifu,
na wana wa Maresha baba ya
Hebroni. **43** Wana wa Hebro-
ni walikuwa Kora, Tapua, Re-
kemu, na Shema. **44** Shema
akamzaa Rahamu baba ya Yor-
keamu. Rekemu akamzaa
Shamai. **45** Mwana wa Sha-
mai alikuwa Maoni. Maoni ali-
kuwa baba ya Beth-suri.[b]
**46** Efa suria wa Kalebu ali-
mzaa Harani, Mosa, na Ga-
zezi. Harani akamzaa Gaze-
zi. **47** Wana wa Yahdai wali-
kuwa Regemu, Yothamu, Ge-
shani, Peleti, Efa, na Shaafu.
**48** Maaka suria wa Kalebu ali-
mzaa Sheberi na Tirhana.
**49** Baada ya muda akamzaa
Shaafu baba ya Madmana[a] na
Sheva baba ya Makbena na Gi-
bea.[b] Binti ya Kalebu[c] alikuwa
Aksa.[d] **50** Hao ndio walioku-
wa wazao wa Kalebu.

Wana wa Huru[e] mzaliwa
wa kwanza wa Efratha[f]
walikuwa Shobali baba ya
Kiriath-yearimu,[g] **51** Sal-
ma baba ya Bethlehemu,[h] na
Harefu baba ya Beth-
gaderi. **52** Shobali baba ya
Kiriath-yearimu alikuwa na
wana hawa: Haroe na nusu
ya watu wa Menuhothi.
**53** Koo za Kiriath-yearimu
zilikuwa Waithri,[i] Waputhu,
Washumathi, na Wamishra.
Wasorathi[j] na Waeshtaoli[k]
walitokana na koo hizo.
**54** Wana wa Salma waliku-
wa Bethlehemu,[l] Wanetofa,
Atroth-beth-yoabu, na nusu
ya Wamanahathi, na Wazori.
**55** Koo za waandishi walioi-
shi Yabesi zilikuwa Watira-
thi, Washimea, na Wasuka-
thi. Hao walikuwa Wakeni[m]
wazao wa Hamathi baba wa
nyumba ya Rekabu.[n]

**3** Hawa ndio wana wa Dau-
di waliozaliwa Hebroni:[o]
mzaliwa wa kwanza aliitwa
Amnoni,[p] mama yake aliitwa
Ahinoamu[q] kutoka Yezreeli;
wa pili, Danieli, mama yake
aliitwa Abigaili[r] Mkarmeli;
**2** wa tatu, Absalomu,[s] mwa-
na wa Maaka binti ya Talmai
mfalme wa Geshuri; wa nne,
Adoniya[t] mwana wa Hagithi;
**3** wa tano, Shefatia, amba-
ye mama yake aliitwa Abita-
li; na wa sita, Ithreamu, amba-
ye mama yake aliitwa Egla,
mke wa Daudi. **4** Aliwazaa

SURA YA 2
*a* 1Nya 2:9
*b* Yos 15:20, 58; Ne 3:16

Safu ya 2
*a* Yos 15:21, 31
*b* Yos 15:20, 57
*c* 1Nya 2:18
*d* Yos 15:16, 17
*e* Kut 17:12; Kut 24:14
*f* 1Nya 2:19
*g* Yos 15:9, 12; 1Nya 13:5
*h* Mwa 35:19; Yoh 7:42
*i* 1Nya 11:10, 40
*j* 1Nya 4:2
*k* Yos 15:20, 33
*l* Mwa 35:19; Mt 2:1
*m* Amu 1:16; Amu 4:11; 1Sa 15:6
*n* 2Fa 10:15; Yer 35:6, 19

SURA YA 3
*o* 2Sa 3:2-5
*p* 2Sa 13:32
*q* 1Sa 25:43
*r* 1Sa 25:2, 39
*s* 2Sa 13:28, 37; 2Sa 15:10; 2Sa 18:14
*t* 1Fa 1:5, 11; 1Fa 2:24

2:32 *Tnn., “wana.” 2:42 *Pia anaitwa Kelubai katika mstari wa 9.

wana hao sita kule Hebroni;
alitawala huko kwa miaka 7 na
miezi 6, naye alitawala kule
Yerusalemu kwa miaka 33.[a]

**5** Aliwazaa wana wafuatao
huko Yerusalemu:[b] Shimea,
Shobabu, Nathani,[c] na Sule-
mani;[d] mama ya wana hao wa-
nne alikuwa Bath-sheba[e] bi-
nti ya Amieli. **6** Alikuwa na
wana wengine tisa ambao ni
Ibhari, Elishama, Elifeleti,
**7** Noga, Nefegi, Yafia, **8** Eli-
shama, Eliada, na Elifeleti.
**9** Hao wote walikuwa wana
wa Daudi, bila kuhesabu wana
wa masuria, na dada yao ali-
kuwa Tamari.[f]

**10** Mwana wa Sulemani ali-
kuwa Rehoboamu;[g] mwana wa
Rehoboamu alikuwa Abiya,[h]
mwana wa Abiya alikuwa Asa,[i]
mwana wa Asa alikuwa Ye-
hoshafati,[j] **11** mwana wa Ye-
hoshafati alikuwa Yehoramu,[k]
mwana wa Yehoramu alikuwa
Ahazia,[l] mwana wa Ahazia ali-
kuwa Yehoashi,[m] **12** mwana
wa Yehoashi alikuwa Amazia,[n]
mwana wa Amazia alikuwa
Azaria,[o] mwana wa Azaria ali-
kuwa Yothamu,[p] **13** mwana
wa Yothamu alikuwa Ahazi,[q]
mwana wa Ahazi alikuwa He-
zekia,[r] mwana wa Hezekia ali-
kuwa Manase,[s] **14** mwana wa
Manase alikuwa Amoni,[t] mwa-
na wa Amoni alikuwa Yosia.[u]
**15** Wana wa Yosia walikuwa
Yohanani mzaliwa wa kwanza,
wa pili, Yehoyakimu,[v] wa tatu,
Sedekia,[w] wa nne, Shalumu.
**16** Wana wa Yehoyakimu wali-
kuwa Yekonia[x] mwanawe na
Sedekia mwana wa Yekonia.
**17** Wana wa Yekonia aliyeku-
wa mfungwa walikuwa Sheal-
tieli, **18** Malkiramu, Pedaya,
Shenazari, Yekamia, Hosha-
ma, na Nedabia. **19** Wana wa
Pedaya walikuwa Zerubabe-
li[a] na Shimei; na wana wa Ze-
rubabeli walikuwa Meshula-
mu na Hanania (na dada
yao alikuwa Shelomithi);
**20** naye alikuwa na wana we-
ngine watano ambao ni Hashu-
ba, Oheli, Berekia, Hasadia,
na Yushab-hesedi. **21** Wana
wa Hanania walikuwa Pelatia
na Yeshaya; mwana* wa Ye-
shaya alikuwa Refaya; mwa-
na* wa Refaya alikuwa Arna-
ni; mwana* wa Arnani aliku-
wa Obadia; mwana* wa Oba-
dia alikuwa Shekania; **22** na
wana wa Shekania walikuwa
Shemaya na wana wa Shema-
ya walikuwa Hatushi, Igali, Ba-
ria, Nearia, na Shafati—jum-
la ya wana sita. **23** Na wana
wa Nearia walikuwa Elioenai,
Hizkia, na Azrikamu, wana wa-
tatu. **24** Na wana wa Elioenai
walikuwa Hodavia, Eliashibu,
Pelaya, Akubu, Yohanani, De-
laya, na Anani, wana saba.

**4** Wana wa Yuda walikuwa
Perezi,[b] Hezroni,[c] Karmi,
Huru,[d] na Shobali.[e] **2** Reaya
mwana wa Shobali alimzaa Ya-
hathi; Yahathi akamzaa Ahu-
mai na Lahadi. Hizo ndizo zi-
lizokuwa koo za Wasorathi.[f]
**3** Hawa ndio waliokuwa wana
wa baba ya Etamu:[g] Yez-
reeli, Ishma, na Idbashi (na
dada yao aliitwa Haselelpo-
ni), **4** Penueli alimzaa Gedo-
ri, na Ezeri akamzaa Husha.
Hao ndio waliokuwa wana wa
Huru,[h] mzaliwa wa kwanza wa
Efratha na baba ya Bethlehe-
mu.[i] **5** Ashuri[j] baba ya Te-
koa[k] alikuwa na wake wawi-
li, Hela na Naara. **6** Naara
akamzalia Ashuri wana hawa:
Ahuzamu, Heferi, Temeni, na

SURA YA 3
a 2Sa 5:5
b 2Sa 5:13-16; 1Nya 14:3-7
c Lu 3:23, 31
d Mt 1:7
e 2Sa 11:3, 27
f 2Sa 13:1
g 1Fa 11:43
h 2Nya 13:1
i 2Nya 14:1
j 2Nya 20:31
k 2Nya 21:5
l 2Nya 22:2
m 2Nya 24:1
n 2Nya 25:1
o 2Fa 14:21
p 2Nya 27:1
q 2Nya 28:1
r 2Nya 29:1
s 2Fa 21:1
t 2Fa 21:19
u 2Fa 22:1
v 2Fa 23:34; 2Nya 36:5
w 2Fa 24:17; 2Nya 36:11
x 2Fa 24:6, 8; 2Fa 25:27; Est 2:6

Safu ya 2
a Ezr 5:2; Mt 1:12; Lu 3:23, 27

SURA YA 4
b Mwa 38:29; Hes 26:20; Ru 4:18; Mt 1:3
c Mwa 46:12; 1Nya 2:5
d Kut 17:12; Kut 24:14; 1Nya 2:19
e 1Nya 2:50
f 1Nya 2:53
g 2Nya 11:5, 6
h 1Nya 2:19
i Mik 5:2
j 1Nya 2:24
k 2Nya 11:5, 6

**3:21** * Tnn., "wana."

Haahashtari. Hao ndio waliokuwa wana wa Naara. **7** Na wana wa Hela walikuwa Serethi, Ishari, na Ethnani. **8** Kosi alimzaa Anubu, Zobeba, na familia za Aharheli mwana wa Harumi.

**9** Yabesi aliheshimiwa sana kuliko ndugu zake; na mama yake alimwita jina Yabesi, akisema: "Nilimzaa kwa uchungu."* **10** Yabesi akamlilia Mungu wa Israeli, akisema: "Laiti ungenibariki na kupanua eneo langu na kuuruhusu mkono wako uwe pamoja nami na kuniokoa kutoka katika msiba, ili msiba huo usinidhuru!" Basi Mungu akatimiza ombi lake.

**11** Kelubu ndugu ya Shuha akamzaa Mehiri, aliyekuwa baba ya Eshtoni. **12** Eshtoni akamzaa Beth-rafa, Pasea, na Tehina, baba ya Ir-nahashi. Hao ndio waliokuwa wanaume wa Reka. **13** Na wana wa Kenasi walikuwa Othnieli[a] na Seraya, na mwana* wa Othnieli alikuwa Hathathi. **14** Meonothai akamzaa Ofra. Seraya akamzaa Yoabu baba ya Ge-harashimu,* walipewa jina hilo kwa sababu walikuwa mafundi.

**15** Wana wa Kalebu[b] mwana wa Yefune walikuwa Iru, Ela, na Naamu; na mwana* wa Ela alikuwa Kenasi. **16** Wana wa Yehaleleli walikuwa Zifu, Zifa, Tiria, na Asareli. **17** Wana wa Ezra walikuwa Yetheri, Meredi, Eferi, na Yaloni; alishika* mimba na kumzaa Miriamu, Shamai, na Ishba baba ya Eshtemoa. **18** (Na mke wake Myahudi alimzaa Yeredi baba ya Gedori, Heberi baba ya Soko, na Yekuthieli baba ya Zanoa.) Hao ndio waliokuwa wana wa Bithia, binti ya Farao, aliyeolewa na Meredi.

**19** Wana wa mke wa Hodia, dada ya Nahamu, walikuwa baba za Keila Mgarmi na Eshtemoa Mmaakathi. **20** Na wana wa Shimoni walikuwa Amnoni, Rina, Benhanani, na Tiloni. Na wana wa Ishi walikuwa Zohethi na Benzohethi.

**21** Wana wa Shela[a] mwana wa Yuda walikuwa Eri baba ya Leka, Laada baba ya Maresha, na familia za wafumaji wa vitambaa bora wa nyumba ya Ashbea, **22** na Yokimu, wanaume wa Kozeba, Yoashi, na Sarafi, waliowaoa wanawake Wamoabu, na Yashubilehemu. Habari hizi ni za zamani za kale.* **23** Hao ndio wafinyanzi walioishi Netaimu na Gedera. Waliishi huko na kumtumikia mfalme.

**24** Wana wa Simeoni[b] walikuwa Nemueli, Yamini, Yaribu, Zera, na Shauli.[c] **25** Mwana wa Shauli alikuwa Shalumu, mwana wa Shalumu alikuwa Mibsamu, na mwana wa Mibsamu alikuwa Mishma. **26** Na wana wa Mishma walikuwa Hamueli, Zakuri mwana wa Hamueli, na Shimei mwana wa Zakuri. **27** Na Shimei alikuwa na wana 16 na mabinti 6; lakini ndugu zake hawakuwa na wana wengi, na hakuna familia yao yoyote iliyokuwa na wana wengi kama wanaume wa Yuda.[d]

**4:9** *Huenda jina Yabesi linahusiana na neno la Kiebrania linalomaanisha "uchungu." **4:13, 15** *Tnn., "wana." **4:14** *Maana yake "Bonde la Mafundi." **4:17** *Inawezekana ni Bithia anayetajwa katika mstari wa 18.

**4:22** *Au "Maneno haya ni ya utamaduni wa kale."

SURA YA 4
a Yos 15:16, 17; Amu 3:9, 11
b Hes 32:11, 12; Yos 15:13

Safu ya 2
a Mwa 38:2, 5; Hes 26:20
b Mwa 46:10
c Hes 26:12, 13
d Hes 26:22

**28** Waliishi Beer-sheba,[a] Mo-
lada,[b] Hasar-shuali,[c] **29** Bi-
lha, Esemu,[d] Toladi, **30** Be-
thueli,[e] Horma,[f] Siklagi,[g]
**31** Beth-markabothi, Hasar-
susimu,[h] Beth-biri, na Shaa-
raimu. Hayo yalikuwa majiji
yao mpaka wakati wa utawala
wa Daudi.

**32** Waliishi Etamu, Aini, Ri-
moni, Tokeni, na Ashani,[i] ma-
jiji matano, **33** pamoja na vi-
jiji vyao vilivyozunguka majiji
hayo mpaka Baali. Hizo ndizo
orodha za koo zao zilizoa-
ndikishwa na mahali walipoi-
shi. **34** Na Meshobabu, Ya-
mleki, Yosha mwana wa Ama-
zia, **35** Yoeli, Yehu mwana
wa Yoshibia mwana wa Se-
raya mwana wa Asieli, **36** na
Elioenai, Yaakoba, Yeshohaya,
Asaya, Adieli, Yesimieli, Be-
naya, **37** na Ziza mwana wa
Shifi mwana wa Aloni mwa-
na wa Yedaya mwana wa
Shimri mwana wa Shemaya;
**38** watu hao waliotajwa kwa
majina walikuwa wakuu kati-
ka koo zao, na idadi ya watu
katika nyumba ya mababu zao
iliongezeka. **39** Nao walie-
nda kwenye njia ya kuingia
Gedori, upande wa mashariki
wa bonde, ili kutafuta malisho
ya wanyama wao. **40** Hati-
maye walipata malisho mazu-
ri yenye majani mengi, na nchi
ilikuwa kubwa, yenye utulivu,
na amani. Wahamu ndio wa-
lioishi katika nchi hiyo awa-
li.[j] **41** Watu hao ambao maji-
na yao yameorodheshwa wali-
kuja katika siku za utawala wa
Mfalme Hezekia[k] wa Yuda, wa-
kayabomoa mahema ya Waha-
mu na Wameunimu walioku-
wa huko. Waliwaangamiza ta-
ngu siku hiyo; wakachukua
eneo lao kwa sababu lilikuwa
na malisho kwa ajili ya wanya-
ma wao.

**42** Baadhi ya watu wa kabi-
la la Simeoni, wanaume 500,
walienda kwenye Mlima Seiri[a]
wakiwa na Pelatia, Nearia, Re-
faya, na Uzieli, wana wa Ishi
ambao waliwaongoza. **43** Ki-
sha wakawaangamiza Waama-
leki[b] waliobaki ambao waliku-
wa wametoroka, nao wameku-
wa wakiishi huko mpaka leo.

**5** Hawa ndio wana wa Ru-
beni,[c] mzaliwa wa kwanza
wa Israeli. Yeye ndiye aliyeku-
wa mzaliwa wa kwanza, lakini
kwa sababu alikichafua* kita-
nda cha baba yake,[d] haki yake
ya mzaliwa wa kwanza wali-
pewa wana wa Yosefu[e] mwana
wa Israeli, kwa hiyo hakuandi-
kishwa katika orodha ya ukoo
kwamba ana haki ya mzali-
wa wa kwanza. **2** Ingawa
Yuda[f] alikuwa mkuu kuliko
ndugu zake na kiongozi ali-
toka kwake,[g] haki ya mzaliwa
wa kwanza ilikuwa ya Yose-
fu. **3** Wana wa Rubeni mzali-
wa wa kwanza wa Israeli wa-
likuwa Hanoki, Palu, Hezroni,
na Karmi.[h] **4** Wana wa Yoe-
li walikuwa Shemaya mwana-
we, Gogu mwana wa Shema-
ya, Shimei mwana wa Gogu,
**5** Mika mwana wa Shimei,
Reaya mwana wa Mika, Baali
mwana wa Reaya, **6** na Bee-
ra mwana wa Baali, ambaye
Mfalme Tilgath-pilneseri[i] wa
Ashuru alimpeleka uhamisho-
ni; alikuwa mkuu wa Warube-
ni. **7** Ndugu zake walioandi-
kishwa katika orodha ya koo
kulingana na koo zao na kuli-
ngana na wazao wao waliku-
wa, Yeieli, aliyekuwa kiongo-
zi wao, Zekaria, **8** na Bela

5:1 * Au “alikitia unajisi.”

SURA YA 4
a Yos 19:1, 2
b Yos 15:21, 26
c Yos 15:21, 28; Yos 19:1, 3; Ne 11:25-27
d Yos 15:21, 29
e Yos 19:1, 4
f Amu 1:17
g Yos 15:20, 31; Yos 19:1, 5; 1Sa 27:5, 6
h Yos 19:1, 5
i Yos 19:1, 7
j Mwa 10:6, 20
k 2Nya 29:1

Safu ya 2
a Mwa 36:8
b Kut 17:14, 16; 1Sa 15:7

SURA YA 5
c Mwa 29:32; Mwa 49:3, 4
d Mwa 35:22
e Mwa 49:22, 26; Yos 14:4
f Mwa 49:8, 10; Hes 2:3; Hes 10:14; Amu 1:1, 2; Zb 60:7
g Mt 2:6; Ebr 7:14
h Mwa 46:9; Kut 6:14
i 2Fa 16:7

mwana wa Azazi mwana wa
Shema mwana wa Yoeli, ali-
yeishi Aroeri[a] mpaka Nebo na
Baal-meoni.[b] **9** Naye aliishi
upande wa mashariki mpaka
mahali ambapo nyika inaanzia
kwenye Mto Efrati,[c] kwa maa-
na mifugo yao ilikuwa imeo-
ngezeka sana katika nchi ya
Gileadi.[d] **10** Katika siku za
utawala wa Sauli, walipigana
vita na Wahagri, nao wakakawa-
shinda, wakakaa katika mahe-
ma yao kwenye eneo lote lili-
lo upande wa mashariki wa Gi-
leadi.

**11** Wazao wa Gadi waliishi
karibu nao katika nchi ya Ba-
shani mpaka kule Saleka.[e]
**12** Yoeli ndiye aliyekuwa
kiongozi wao, Shafamu aliku-
wa wa pili, na Yanai na Sha-
fati walikuwa viongozi kule
Bashani. **13** Na ndugu zao
wa koo* zao walikuwa Mikae-
li, Meshulamu, Sheba, Yorai,
Yakani, Zia, na Eberi, jumla
ya watu saba. **14** Hao ndio
waliokuwa wana wa Abihaili
mwana wa Huri mwana wa Ya-
roa mwana wa Gileadi mwana
wa Mikaeli mwana wa Yeshi-
shai mwana wa Yahdo mwana
wa Buzi. **15** Ahi mwana wa
Abdieli mwana wa Guni ali-
kuwa kiongozi wa ukoo wao.*
**16** Waliishi Gileadi,[f] kule Ba-
shani[g] na katika miji yake, na
katika malisho yote ya Sha-
roni kufikia mipakani mwake.
**17** Wote waliandikishwa kuli-
ngana na koo zao katika siku
za utawala wa Mfalme Yotha-
mu[h] wa Yuda na katika siku za
utawala wa Mfalme Yeroboa-
mu*[i] wa Israeli.

**18** Watu wa kabila la Rube-
ni, Gadi, na nusu ya kabila la
Manase walikuwa na mashu-
jaa hodari 44,760 katika jeshi
lao waliobeba ngao na mapa-
nga na kujihami kwa pinde,*
nao walikuwa wamezoezwa
kwa ajili ya vita. **19** Walipi-
gana vita na Wahagri,[a] Wa-
yeturi, Wanafishi,[b] na Wano-
dabu. **20** Mungu aliwasaidia
kupigana nao, akawatia mi-
kononi mwao Wahagri na
wote waliokuwa pamoja nao,
kwa maana walimwomba Mu-
ngu awasaidie vitani, akasi-
kiliza maombi yao kwa saba-
bu walimtumaini.[c] **21** Wali-
teka nyara mifugo yao—nga-
mia 50,000, kondoo 250,000,
na punda 2,000—na pia watu
100,000. **22** Wengi waliuawa,
kwa sababu Mungu wa kweli
ndiye aliyepigana vita hivyo.[d]
Nao waliendelea kuishi kati-
ka nchi yao mpaka walipope-
lekwa uhamishoni.[e]

**23** Wazao wa nusu ya ka-
bila la Manase[f] waliishi kati-
ka nchi hiyo kuanzia Basha-
ni mpaka Baal-hermoni na Se-
niri na Mlima Hermoni.[g] Wa-
likuwa wengi sana. **24** Hawa
ndio waliokuwa viongozi wa
koo* zao: Eferi, Ishi, Elie-
li, Azrieli, Yeremia, Hodavia,
na Yahdieli; walikuwa mashu-
jaa hodari, wanaume maaru-
fu, na viongozi wa koo* zao.
**25** Lakini hawakutenda kwa
uaminifu kumwelekea Mungu
wa mababu zao, wakafanya
ukahaba na miungu ya
mataifa yaliyokuwa nchi-
ni,[h] mataifa ambayo Mu-
ngu alikuwa ameyaangamiza
kutoka mbele yao. **26** Kwa
hiyo Mungu wa Israeli akai-
chochea roho ya Mfalme Pulu
wa Ashuru[i] (yaani, Mfalme

SURA YA 5
a Kum 2:36
b Hes 32:34, 38; Yos 13:15, 17; Eze 25:9, 10
c Mwa 15:18; Kum 1:7; Yos 1:4; 2Sa 8:3
d Yos 22:9
e Kum 3:8, 10; Yos 12:4, 5
f Hes 32:1
g Kum 3:3, 13; Kum 32:14
h 2Fa 15:32; 2Nya 27:1; Isa 1:1; Ho 1:1; Mik 1:1
i 2Fa 14:16, 28

Safu ya 2
a 1Nya 5:10
b Mwa 25:13, 15; 1Nya 1:31
c Zb 20:7; Zb 22:4
d Yos 10:42; 1Sa 17:45, 47; 2Nya 20:15
e 2Fa 15:29; 2Fa 17:6
f Yos 13:29, 30
g Kum 4:47, 48
h Kum 5:7-9; Amu 2:17; Amu 8:33; 2Fa 17:10, 11
i Ezr 1:1; Met 21:1

**5:13, 15, 24** * Yaani, ukoo wa upande wa baba. **5:17** * Yaani, Yeroboamu wa Pili.

**5:18** * Tnn., "na kukanyaga upinde."

Tilgath-pilneseri[a] wa Ashu-
ru) hivi kwamba akawapele-
ka uhamishoni watu wa kabi-
la la Rubeni, Gadi, na nusu
ya kabila la Manase, akawa-
peleka Hala, Habori, Hara, na
mto Gozani,[b] nao wako huko
hadi leo.

**6** Wana wa Lawi[c] walikuwa
Gershoni, Kohathi,[d] na Me-
rari.[e] **2** Wana wa Kohathi wa-
likuwa Amramu, Ishari,[f] Heb-
roni, na Uzieli.[g] **3** Watoto*
wa Amramu[h] walikuwa Ha-
runi,[i] Musa,[j] na pia Miria-
mu.[k] Na wana wa Haruni wali-
kuwa Nadabu, Abihu,[l] Elea-
zari,[m] na Ithamari.[n] **4** Eleaza-
ri alimzaa Finehasi;[o] Finehasi
akamzaa Abishua. **5** Abishua
akamzaa Buki; Buki akamzaa
Uzi. **6** Uzi akamzaa Zeraya;
Zeraya akamzaa Merayothi.
**7** Merayothi akamzaa Ama-
ria; Amaria akamzaa Ahitu-
bu.[p] **8** Ahitubu akamzaa Sa-
doki;[q] Sadoki akamzaa Ahi-
maazi.[r] **9** Ahimaazi akamzaa
Azaria; Azaria akamzaa Yoha-
nani. **10** Yohanani akamzaa
Azaria. Alitumikia akiwa ku-
hani katika nyumba ambayo
Sulemani alijenga Yerusalemu.

**11** Azaria akamzaa Ama-
ria; Amaria akamzaa Ahitu-
bu. **12** Ahitubu akamzaa Sa-
doki;[s] Sadoki akamzaa Sha-
lumu. **13** Shalumu akamzaa
Hilkia;[t] Hilkia akamzaa Aza-
ria. **14** Azaria akamzaa Se-
raya;[u] Seraya akamzaa Yeho-
sadaki.[v] **15** Na Yehosadaki
alipelekwa uhamishoni waka-
ti Yehova alipowapeleka watu
wa Yuda na Yerusalemu uha-
mishoni kwa mkono wa Nebu-
kadneza.

**6:3** * Tnn., "Wana."

**16** Wana wa Lawi waliku-
wa Gershomu,* Kohathi, na
Merari. **17** Haya ndiyo ma-
jina ya wana wa Gershomu:
Libni na Shimei.[a] **18** Wana
wa Kohathi walikuwa Amra-
mu, Ishari, Hebroni, na Uzie-
li.[b] **19** Wana wa Merari wali-
kuwa Mali na Mushi.

Hizi ndizo zilizokuwa koo
za Walawi kulingana na ma-
babu zao:[c] **20** kutoka kati-
ka ukoo wa Gershomu,[d] Libni
mwana wa Gershomu, Yahathi
mwana wa Libni, Zima mwana
wa Yahathi, **21** Yoa mwana
wa Zima, Ido mwana wa Yoa,
Zera mwana wa Ido, Yeatherai
mwana wa Zera. **22** Wana*
wa Kohathi walikuwa Amina-
dabu mwanawe, Kora[e] mwa-
na wa Aminadabu, Asiri
mwana wa Kora, **23** Elka-
na mwana wa Asiri, Ebiasafu[f]
mwana wa Elkana, Asiri mwa-
na wa Ebiasafu, **24** Tahathi
mwana wa Asiri, Urieli mwa-
na wa Tahathi, Uzia mwana
wa Urieli, na Shauli mwana
wa Uzia. **25** Wana wa Elka-
na walikuwa Amasai na Ahi-
mothi. **26** Kwa habari ya
Elkana, wana wa Elkana wa-
likuwa Zofai mwanawe, Na-
hathi mwana wa Zofai,
**27** Eliabu mwana wa Nahathi,
Yerohamu mwana wa Elia-
bu, Elkana[g] mwana wa Yero-
hamu. **28** Wana wa Sa-
mweli[h] walikuwa Yoeli mzali-
wa wa kwanza na wa pili
Abiya.[i] **29** Wana* wa Mera-
ri walikuwa Mali,[j] Libni mwa-
na wa Mali, Shimei mwana wa
Libni, Uza mwana wa Shimei,
**30** Shimei mwana wa Uza, Ha-
gia mwana wa Shimei, na Asa-
ya mwana wa Hagia.

**6:16** * Pia anaitwa Gershoni katika msta-
ri wa 1. **6:22, 29** * Au "Wazao."

SURA YA 5
a 2Fa 15:19, 29
b 2Fa 17:6; 2Fa 18:11

SURA YA 6
c Mwa 29:34; Kut 6:16
d Kut 6:18; Hes 3:27
e Hes 3:17; Hes 26:57
f Kut 6:21
g Kut 6:22; Law 10:4
h Kut 6:20
i 1Nya 23:13
j Kut 6:26; Mdo 7:37, 38
k Kut 15:20
l Kut 24:1; Law 10:1
m Hes 3:32; Kum 10:6
n Kut 6:23; Kut 28:1; Hes 4:28; 1Nya 24:2, 4
o Kut 6:25; Hes 25:11
p 2Sa 8:17
q 1Fa 1:8; 1Fa 2:35
r 2Sa 15:27, 36
s Ne 11:11
t 2Nya 34:14
u 2Fa 25:18
v Hag 1:1

Safu ya 2
a Hes 3:18
b Hes 3:19, 20
c Hes 26:57
d Hes 3:18
e Hes 16:1, 32; Hes 26:10, 11; Yud 11
f Kut 6:24
g 1Sa 1:1
h 1Sa 1:20
i 1Sa 8:1, 2
j Kut 6:19; 1Nya 23:21

**31** Hao ndio watu ambao
Daudi aliwaweka ili waongo-
ze uimbaji katika nyumba ya
Yehova baada ya Sanduku ku-
letwa likae* humo.[a] **32** Ndio
waliokuwa na jukumu la ku-
simamia uimbaji katika hema
la ibada, yaani, hema la mku-
tano mpaka Sulemani alipo-
ijenga nyumba ya Yehova
huko Yerusalemu,[b] nao wa-
litekeleza utumishi wao kuli-
ngana na maagizo waliyope-
wa.[c] **33** Hawa ndio wanau-
me waliotumikia pamoja na
wana wao: kutoka katika ukoo
wa Wakohathi, Hemani[d] mwi-
mbaji, mwana wa Yoeli[e] mwa-
na wa Samweli **34** mwana
wa Elkana[f] mwana wa Yero-
hamu mwana wa Elieli mwana
wa Toa **35** mwana wa Sufu
mwana wa Elkana mwana wa
Mahathi mwana wa Amasai
**36** mwana wa Elkana mwa-
na wa Yoeli mwana wa Azaria
mwana wa Sefania **37** mwa-
na wa Tahathi mwana wa Asi-
ri mwana wa Ebiasafu mwana
wa Kora **38** mwana wa Isha-
ri mwana wa Kohathi mwana
wa Lawi mwana wa Israeli.

**39** Asafu[g] ndugu yake ali-
simama kwenye mkono wake
wa kulia; Asafu alikuwa mwa-
na wa Berekia mwana wa Shi-
mea **40** mwana wa Mikaeli
mwana wa Baaseya mwana wa
Malkiya **41** mwana wa Ethni
mwana wa Zera mwana wa
Adaya **42** mwana wa Etha-
ni mwana wa Zima mwana wa
Shimei **43** mwana wa Ya-
hathi mwana wa Gershomu
mwana wa Lawi.

**44** Wazao wa Merari[h] ndugu
zao walikuwa kwenye mkono
wake wa kushoto; kulikuwa na
Ethani[a] mwana wa Kishi mwa-
na wa Abdi mwana wa Malu-
ku **45** mwana wa Hashabia
mwana wa Amazia mwana wa
Hilkia **46** mwana wa Amzi
mwana wa Bani mwana wa
Shemeri **47** mwana wa Mali
mwana wa Mushi mwana wa
Merari mwana wa Lawi.

**48** Ndugu zao Walawi wali-
wekwa* ili watekeleze utumi-
shi wote wa hema la ibada,
nyumba ya Mungu wa kwe-
li.[b] **49** Haruni na wanawe[c]
walifukiza moshi wa dhabihu
kwenye madhabahu ya dhabi-
hu ya kuteketezwa[d] na kwe-
nye madhabahu ya uvu-
mba,[e] wakitekeleza majukumu
yaliyohusiana na vitu vitaka-
tifu kabisa, ili kufunika dha-
mbi za Waisraeli,[f] kulingana
na yote ambayo Musa mtumi-
shi wa Mungu wa kweli ali-
kuwa ameamuru. **50** Hawa
ndio waliokuwa wazao wa Ha-
runi:[g] Eleazari mwanawe, Fi-
nehasi mwana wa Eleazari,[h]
Abishua mwana wa Finehasi,
**51** Buki mwana wa Abishua,
Uzi mwana wa Buki, Zeraya
mwana wa Uzi, **52** Merayo-
thi mwana wa Zeraya, Ama-
ria mwana wa Merayothi, Ahi-
tubu[i] mwana wa Amaria,
**53** Sadoki[j] mwana wa Ahitu-
bu, na Ahimaazi mwana wa
Sadoki.

**54** Haya ndiyo yaliyokuwa
makao yao kulingana na ka-
mbi zao* katika eneo lao:
wazao wa Haruni waliokuwa
wa ukoo wa Wakohathi, walia-
ngukiwa na kura ya kwanza,
**55** waliwapa Hebroni[k] kati-
ka nchi ya Yuda, pamoja
na malisho yake. **56** Lakini

**SURA YA 6**
a 2Sa 6:17; 1Nya 15:16
b 1Fa 6:14
c 2Nya 35:15
d 1Nya 15:16, 17
e 1Sa 8:1, 2
f 1Sa 1:1
g 1Nya 25:1; 2Nya 5:12; Zb 50:Uta
h 1Nya 23:6

**Safu ya 2**
a 1Nya 15:16, 17
b Hes 3:5-7
c Kut 28:1; Hes 3:10
d Kut 29:38
e Kut 30:7
f Kut 30:10; Law 4:20; Law 17:11; 2Nya 29:24
g Kut 6:23
h Kut 28:1; Hes 3:32
i 2Sa 8:17
j 1Fa 2:35
k Hes 13:22; Yos 21:8, 11

**6:31** *Tnn., "lipumzike."

**6:48** *Tnn., "walitolewa." **6:54** *Au "kambi zao zilizozingirwa na kuta."

mashamba ya jiji na vijiji vya-
ke walimpa Kalebu[a] mwa-
na wa Yefune. **57** Na wazao
wa Haruni walipewa majiji
haya ya* makimbilio:[b] Hebro-
ni,[c] na pia Libna[d] na malisho
yake, Yatiri,[e] Eshtemoa na ma-
lisho yake,[f] **58** Hileni na ma-
lisho yake, Debiri[g] na malisho
yake, **59** Ashani[h] na malisho
yake, na Beth-shemeshi[i] na
malisho yake; **60** na kutoka
katika kabila la Benjamini,
Geba[j] na malisho yake, Aleme-
thi na malisho yake, na Ana-
thothi[k] na malisho yake. Maji-
ji yao yote kwa ajili ya koo zao
yalikuwa majiji 13.[l]

**61** Wakohathi waliobaki wa-
lipewa* majiji kumi, kutoka
katika ukoo wa kabila, kuto-
ka katika nusu ya kabila, nusu
ya kabila la Manase.[m]

**62** Wagershomu kulingana
na koo zao walipewa majiji 13
kutoka katika kabila la Isaka-
ri, kabila la Asheri, kabila la
Naftali, na kabila la Manase
kule Bashani.[n]

**63** Wamerari kulingana na
koo zao walipewa majiji 12 ku-
toka katika kabila la Rubeni,
kabila la Gadi, na kabila la Za-
buloni.[o]

**64** Kwa hiyo Waisraeli wali-
wapa Walawi majiji hayo
na malisho yake.[p] **65** Isito-
she, waliwapa kwa kura ma-
jiji hayo kutoka katika kabila
la Yuda, kabila la Simeoni, na
kabila la Benjamini, ambayo
yametajwa majina yao.

**66** Baadhi ya koo za Wako-
hathi zilipewa majiji kutoka
katika kabila la Efraimu, yaka-
wa maeneo yao.[q] **67** Waliwa-
pa majiji ya* makimbilio, She-
kemu[a] na malisho yake kati-
ka eneo lenye milima la Efrai-
mu, Gezeri[b] na malisho yake,
**68** Yokmeamu na malisho
yake, Beth-horoni[c] na malisho
yake, **69** Aiyaloni[d] na mali-
sho yake, na Gath-rimoni[e] na
malisho yake; **70** na koo zi-
lizobaki za Wakohathi zilipe-
wa kutoka katika nusu ya ka-
bila la Manase, Aneri na mali-
sho yake na Bileamu na mali-
sho yake.

**71** Wagershomu walipewa
kutoka katika ukoo wa nusu
ya kabila la Manase, Golani[f]
kule Bashani na malisho yake
na Ashtarothi na malisho
yake;[g] **72** na kutoka katika
kabila la Isakari, Kedeshi na
malisho yake, Daberathi[h] na
malisho yake,[i] **73** Ramothi
na malisho yake, na Anemu
na malisho yake; **74** na kuto-
ka katika kabila la Asheri, Ma-
shali na malisho yake, Abdoni
na malisho yake,[j] **75** Hukoki
na malisho yake, na Rehobu[k]
na malisho yake; **76** na kuto-
ka katika kabila la Naftali, Ke-
deshi[l] kule Galilaya[m] na mali-
sho yake, Hamoni na malisho
yake, na Kiriathaimu na mali-
sho yake.

**77** Wamerari waliobaki wa-
lipewa kutoka katika kabila la
Zabuloni,[n] Rimono na malisho
yake, Tabori na malisho yake;
**78** na katika eneo la Yorda-
ni kule Yeriko, upande wa ma-
shariki wa Yordani, kutoka ka-
tika kabila la Rubeni, wali-
pewa Beseri kule nyikani na
malisho yake, Yahazi[o] na mali-
sho yake, **79** Kedemothi[p] na
malisho yake, na Mefaathi na

**6:57** *Au labda, "jiji hili la," kulingana na Yos 21:13. **6:61** *Au "walipewa kwa kura."

**6:67** *Au labda, "jiji la," kulingana na Yos 21:21.

SURA YA 6

*a* Yos 14:13 Amu 1:20
*b* Hes 35:12, 13
*c* Yos 20:7, 9
*d* Yos 15:20, 42
*e* Yos 15:20, 48
*f* Yos 21:13-16
*g* Amu 1:11
*h* 1Nya 4:24, 32
*i* Yos 15:10, 12
*j* Yos 18:21, 24
*k* Yos 21:8, 18 Yer 1:1
*l* Yos 21:4
*m* Yos 21:5
*n* Yos 21:27-33
*o* Yos 21:34-40
*p* Hes 35:2-4
*q* Yos 21:20-26

Safu ya 2

*a* Yos 20:7, 9
*b* Yos 16:10
*c* Yos 10:11
*d* Yos 10:12 Amu 1:35
*e* Yos 19:45, 48
*f* Kum 4:41-43
*g* Yos 21:27
*h* Yos 19:12, 16
*i* Yos 21:8, 28
*j* Yos 21:8, 30
*k* Yos 19:28, 31 Amu 1:31
*l* Yos 20:7, 9 Yos 21:32, 33
*m* Mt 3:13
*n* Yos 21:34-39
*o* Hes 21:23
*p* Kum 2:26

malisho yake; **80** na kutoka
katika kabila la Gadi, Ramothi
kule Gileadi na malisho
yake, Mahanaimu[a] na malisho
yake, **81** Heshboni[b] na mali-
sho yake, na Yazeri[c] na mali-
sho yake.

**7** Sasa wana wa Isakari wa-
likuwa Tola, Pua, Yashu-
bu, na Shimroni[d]—wana wa-
nne. **2** Na wana wa Tola wa-
likuwa Uzi, Refaya, Yerieli,
Yahmai, Ibsamu, na Shemue-
li, viongozi wa koo* zao. Wa-
zao wa Tola walikuwa mashu-
jaa hodari, na idadi yao katika
siku za Daudi ilikuwa 22,600.
**3** Na wazao* wa Uzi waliku-
wa Izrahia na wana wa Izra-
hia: Mikaeli, Obadia, Yoeli, na
Ishia—wote watano walikuwa
wakuu.# **4** Na pamoja nao,
kulingana na wazao wao, ku-
lingana na koo* zao, kuliku-
wa na wanajeshi 36,000 kati-
ka jeshi lao waliokuwa taya-
ri kwa ajili ya vita, kwa maa-
na walikuwa na wake wengi na
wana wengi. **5** Na ndugu zao
wa koo zote za Isakari wali-
kuwa mashujaa hodari 87,000
walioandikishwa katika oro-
dha ya koo.[e]

**6** Wana wa Benjamini[f] wa-
likuwa Bela,[g] Bekeri,[h] na Ye-
diaeli[i]—wana watatu. **7** Na
wana wa Bela walikuwa Esbo-
ni, Uzi, Uzieli, Yerimothi, na
Iri—wana watano—viongozi wa
koo zao, mashujaa hodari, na
22,034 walikuwa wameandiki-
shwa katika orodha ya ukoo*
wao.[j] **8** Na wana wa Bekeri
walikuwa Zemira, Yoashi, Elie-
zeri, Elioenai, Omri, Yeremo-
thi, Abiya, Anathothi, Aleme-
thi—hao wote walikuwa wana
wa Bekeri. **9** Na wale walioa-
ndikishwa katika orodha ya
ukoo wao kulingana na wazao
wao kuhusiana na viongozi wa
koo* zao walikuwa mashujaa
hodari 20,200. **10** Na wana
wa Yediaeli[a] walikuwa Bilha-
ni na wana wa Bilhani waliku-
wa Yeushi, Benjamini, Ehudi,
Kenaana, Zethani, Tarshishi,
na Ahishahari. **11** Hao wote
walikuwa wana wa Yediaeli,
kulingana na viongozi wa koo
za mababu zao, mashujaa ho-
dari 17,200 waliokuwa taya-
ri kujiunga na jeshi kwa ajili
ya vita.

**12** Washupimu na Wahupi-
mu walikuwa wana wa Ire;[b]
Wahushimu walikuwa wana
wa Aheri.

**13** Wana wa Naftali[c] waliku-
wa Yahzieli, Guni, Yezeri, na
Shalumu—wazao* wa Bilha.[d]

**14** Wana wa Manase:[e] Asrie-
li, aliyezaliwa na suria wake
Msiria. (Suria huyo alimzaa
Makiri[f] baba ya Gileadi.
**15** Makiri alimtafutia mke
Hupimu na Shupimu, na dada
yake aliitwa Maaka.) Mwana
wa pili aliitwa Selofehadi, la-
kini Selofehadi[g] alizaa mabi-
nti.[h] **16** Maaka, mke wa Ma-
kiri, alizaa mwana na kumwi-
ta jina Pereshi; na ndugu yake
aliitwa Shereshi; na wanawe
walikuwa Ulamu na Rekemu.
**17** Na mwana* wa Ulamu ali-
kuwa Bedani. Hao ndio walio-
kuwa wana wa Gileadi mwa-
na wa Makiri mwana wa Mana-
se. **18** Na dada yake alikuwa
Hamolekethi. Alimzaa Ishodi,
Abiezeri, na Mala. **19** Na
wana wa Shemida walikuwa
Ahiani, Shekemu, Likhi, na
Aniamu.

---

**7:2, 4, 7, 9** *Yaani, ukoo wa upande wa baba. **7:3, 13, 17** *Tnn., “wana.” **7:3** #Tnn., “viongozi.”

**SURA YA 6**
a Mwa 32:1, 2; 2Sa 2:8
b Hes 21:26
c Hes 32:1

**SURA YA 7**
d Mwa 46:13; Hes 26:23, 24
e Hes 26:25
f Mwa 35:16, 18; Hes 26:38, 39
g 1Nya 8:1
h Mwa 46:21
i 1Nya 7:10
j Hes 26:41

**Safu ya 2**
a 1Nya 7:6
b 1Nya 7:7
c Hes 26:48, 49
d Mwa 30:3, 8; Mwa 46:24, 25
e Mwa 41:50, 51
f Mwa 50:23; Hes 26:29; Kum 3:15
g Hes 26:33
h Hes 27:1, 7

**20** Wana wa Efraimu[a] wali-
kuwa Shuthela,[b] Beredi mwa-
na wa Shuthela, Tahathi mwa-
na wa Beredi, Eleada mwana
wa Tahathi, na Tahathi mwa-
na wa Eleada, **21** Zabadi
mwana wa Eleada, Shuthela
mwana wa Zabadi, Ezeri, na
Eleadi. Wanaume wa Gathi[c]
waliozaliwa nchini waliwaua
kwa sababu waliteremka
huko kuchukua mifugo yao.
**22** Efraimu baba yao aliende-
lea kuomboleza kwa siku nyi-
ngi, na ndugu zake waliku-
wa wakija kumfariji. **23** Baa-
daye akalala na mke wake,
naye akapata mimba na ku-
zaa mwana. Lakini akamwita
mwana huyo Beria* kwa sa-
babu mama yake alikuwa
katika nyumba ya Efraimu
wakati wa msiba. **24** Na bi-
nti yake alikuwa Sheera, ali-
yejenga Beth-horoni ya Chi-
ni[d] na ya Juu[e] na Uzen-
sheera. **25** Na kulikuwa na
Refa mwanawe, Reshefu, Tela
mwana wa Reshefu, Taha-
ni mwana wa Tela, **26** Lada-
ni mwana wa Tahani, Amihudi
mwana wa Ladani, Elishama
mwana wa Amihudi, **27** Nuni
mwana wa Elishama, na Yo-
shua*[f] mwana wa Nuni.

**28** Walimiliki na kuishi Be-
theli[g] na katika miji yake, na
upande wa mashariki, Naara-
ni, na upande wa magharibi,
Gezeri na miji yake, na Sheke-
mu* na miji yake, mpaka Aya
na miji yake; **29** na kando
ya wazao wa Manase, walimi-
liki Beth-sheani[h] na miji yake,
Taanaki[i] na miji yake, Megido[j]
na miji yake, na Dori[a] na miji
yake. Wazao wa Yosefu mwa-
na wa Israeli waliishi humo.

**30** Wana wa Asheri waliku-
wa Imna, Ishva, Ishvi, na Be-
ria,[b] na dada yao aliitwa Sera.[c]
**31** Wana wa Beria walikuwa
Heberi na Malkieli, aliyekuwa
baba ya Birzaithi. **32** Heberi
akamzaa Yafleti, Shomeri, na
Hothamu, na Shua dada yao.
**33** Wana wa Yafleti walikuwa
Pasaki, Bimhali, na Ashvathi.
Hao ndio waliokuwa wana wa
Yafleti. **34** Wana wa Sheme-
ri* walikuwa Ahi, Roga, Yehu-
ba, na Aramu. **35** Wana wa
Helemu* ndugu yake waliku-
wa Sofa, Imna, Sheleshi, na
Amali. **36** Wana wa Sofa wa-
likuwa Sua, Harneferi, Shuali,
Beri, Imra, **37** Beseri, Hodi,
Shama, Shilsha, Ithrani, na
Beera. **38** Wana wa Yetheri
walikuwa Yefune, Pispa, na
Ara. **39** Wana wa Ula wali-
kuwa Ara, Hanieli, na Risia.
**40** Hao wote walikuwa wana
wa Asheri, viongozi wa koo*
zao, watu wa pekee, mashu-
jaa hodari, viongozi wa wakuu;
na wanaume wao walioandiki-
shwa jeshini kwa ajili ya vita
katika orodha ya koo[d] waliku-
wa 26,000.[e]

**8** Benjamini[f] alimzaa Bela[g]
mzaliwa wake wa kwanza,
wa pili Ashbeli,[h] wa tatu Aha-
ra, **2** wa nne Noha, na wa
tano Rafa. **3** Wana wa Bela
walikuwa Adari, Gera,[i] Abi-
hudi, **4** Abishua, Naamani,
Ahoa, **5** Gera, Shefufani, na
Huramu. **6** Hawa walikuwa
wana wa Ehudi, viongozi wa

SURA YA 7
a Hes 1:33
b Hes 26:35
c 1Sa 7:14; 1Sa 17:4
d Yos 16:1, 3
e Yos 16:5; Yos 21:20, 22; 2Nya 8:3, 5
f Kut 33:11; Hes 11:28; Hes 32:11, 12; Kum 34:9; Yos 1:1
g Mwa 28:16, 19; Yos 16:1, 2
h Yos 17:11; 1Sa 31:8, 10
i Amu 5:1, 19
j Amu 1:27; 1Fa 9:15

Safu ya 2
a 1Fa 4:7, 11
b Hes 26:44, 45
c Mwa 46:17
d Kut 30:14
e Hes 1:41; Hes 26:47

SURA YA 8
f Mwa 35:16, 18
g 1Nya 7:6
h Mwa 46:21
i Mwa 46:21

**7:23** *Maana yake “Wakati wa Msiba.” **7:27** *Au “Yehoshua,” linalomaanisha “Yehova Ni Wokovu.” **7:28** *Au labda, “Gaza,” ingawa si jiji la Gaza kule Ufilisti.

**7:34** *Pia anaitwa Shomeri katika mstari wa 32. **7:35** *Inaelekea ni sawa na “Hothamu” katika mstari wa 32. **7:40** *Yaani, ukoo wa upande wa baba.

koo* za wakaaji wa Geba,[a] wa-
liopelekwa uhamishoni kule
Manahathi: 7 Naamani, Ahi-
ya, na Gera—ndiye aliyewa-
peleka uhamishoni, naye ali-
mzaa Uza na Ahihudi. 8 Sha-
haraimu aliwazaa watoto kati-
ka eneo* la Moabu baada ya
kuwafukuza Wamoabu. Wake
zake walikuwa Hushimu na
Baara.# 9 Na kupitia Hode-
shi mke wake, alimzaa Yoba-
bu, Sibia, Mesha, Malkamu,
10 Yeuzi, Sakia, na Mirma.
Hao walikuwa wanawe, vio-
ngozi wa koo.*

11 Na kupitia Hushimu ali-
mzaa Abitubu na Elpaali.
12 Na wana wa Elpaali waliku-
wa Eberi, Mishamu, Shemedi
(aliyejenga Ono[b] na Lodi[c] pa-
moja na miji yake), 13 Be-
ria, na Shema. Hao waliku-
wa viongozi wa koo* za wakaa-
ji wa Aiyaloni.[d] Hao ndio wa-
liowafukuza wakaaji wa Gathi.
14 Na kulikuwa na Ahio, Sha-
shaki, Yeremothi, 15 Zeba-
dia, Aradi, Ederi, 16 Mikae-
li, Ishpa, Yoha, wana wa Beria;
17 na Zebadia, Meshulamu,
Hizki, Heberi, 18 Ishmerai,
Izlia, Yobabu, wana wa Elpaa-
li; 19 na Yakimu, Zikri, Za-
bdi, 20 Elienai, Zilethai, Elie-
li, 21 Adaya, Beraya, Shi-
mrathi, wana wa Shimei;
22 na Ishpani, Eberi, Elieli,
23 Abdoni, Zikri, Hanani,
24 Hanania, Elamu, Anthothi-
ya, 25 Ifdeya, Penueli, wana
wa Shashaki; 26 na Sha-
msherai, Sheharia, Athalia,
27 Yaareshia, Eliya, Zikri,
wana wa Yerohamu. 28 Hao
walikuwa viongozi wa koo*
zao kulingana na wazao wao.
Viongozi hao waliishi Yeru-
salemu.

29 Yeieli, baba ya Gibeoni,
aliishi Gibeoni.[a] Mke wake alii-
twa Maaka.[b] 30 Na mwana
wake mzaliwa wa kwanza ali-
kuwa Abdoni, kisha Suri, Ki-
shi, Baali, Nadabu, 31 Gedo-
ri, Ahio, na Zekeri. 32 Miklo-
thi alimzaa Shimea. Na wote
waliishi karibu na ndugu zao
kule Yerusalemu, pamoja na
ndugu zao wengine.

33 Neri[c] alimzaa Kishi; Ki-
shi akamzaa Sauli;[d] Sauli aka-
mzaa Yonathani,[e] Malki-shua,[f]
Abinadabu,[g] na Eshbaali.*[h]
34 Na mwana wa Yonathani
aliitwa Merib-baali.*[i] Merib-
baali akamzaa Mika.[j] 35 Na
wana wa Mika walikuwa Pi-
thoni, Meleki, Tarea, na Aha-
zi. 36 Ahazi akamzaa Yehoa-
da; Yehoada akamzaa Aleme-
thi, Azmavethi, na Zimri. Zi-
mri akamzaa Mosa. 37 Mosa
akamzaa Binea, Binea aka-
mzaa Rafa, Rafa akamzaa
Eleasa, Eleasa akamzaa Ase-
li. 38 Aseli alikuwa na wana
sita, na haya ndiyo majina yao:
Azrikamu, Bokeru, Ishmaeli,
Shearia, Obadia, na Hanani.
Hao wote ndio waliokuwa
wana wa Aseli. 39 Na wana
wa Esheki ndugu yake waliku-
wa Ulamu mzaliwa wake wa
kwanza, wa pili Yeushi, na wa
tatu Elifeleti. 40 Na wana wa
Ulamu walikuwa mashujaa ho-
dari walioweza kushika* upi-
nde, nao walikuwa na wana
wengi na wajukuu wengi, jum-
la yao 150. Hao wote walikuwa
wazao wa Benjamini.

**8:6, 10, 13, 28** *Yaani, ukoo wa upande wa baba. **8:8** *Tnn., “shamba.” #Au labda, “baada ya kuwafukuza wake zake Hushimu na Baara.”

**8:33** *Pia aliitwa Ish-boshethi. **8:34** *Pia aliitwa Mefiboshethi. **8:40** *Tnn., “kukanyaga.”

SURA YA 8
a Yos 21:8, 17; 1Sa 13:16
b Ne 6:2
c Ezr 2:1, 33
d Yos 19:42, 48; Yos 21:8, 24

Safu ya 2
a Yos 9:15, 17; Yos 21:8, 17; 1Nya 21:29
b 1Nya 9:35-38
c 1Sa 14:50
d 1Sa 9:1, 2; 1Sa 11:15
e 1Sa 14:45
f 1Sa 14:49
g 1Sa 31:2
h 2Sa 2:8; 1Nya 9:39-44
i 2Sa 4:4
j 2Sa 9:12

**9** Waisraeli wote waliandiki-
shwa kulingana na ukoo
wao, na koo hizo zimeandikwa
katika Kitabu cha Wafalme wa
Israeli. Na watu wa Yuda wali-
pelekwa uhamishoni kule Ba-
biloni kwa sababu hawaku-
wa waaminifu.[a] **2** Baadhi ya
Waisraeli, makuhani, Walawi,
na watumishi wa hekaluni*[b]
walikuwa wakaaji wa kwanza
kurudi katika miliki yao kwe-
nye majiji yao. **3** Na baadhi
ya wazao wa Yuda,[c] wa Be-
njamini,[d] wa Efraimu, na wa
Manase walioishi Yerusale-
mu walikuwa: **4** Uthai mwa-
na wa Amihudi mwana wa
Omri mwana wa Imri mwana
wa Bani, kutoka kwa wazao
wa Perezi[e] mwana wa Yuda.
**5** Na kutoka kwa wazao
wa Washilo, Asaya mzaliwa
wa kwanza na wanawe. **6** Na
wana wa Zera,[f] Yeueli na ndu-
gu zao 690.

**7** Na kutoka kwa wazao wa
Benjamini, Salu mwana wa
Meshulamu mwana wa Hoda-
via mwana wa Hasenua,
**8** Ibneya mwana wa Yeroha-
mu, Ela mwana wa Uzi mwa-
na wa Mikri, na Meshulamu
mwana wa Shefatia mwana
wa Reueli mwana wa Ibniya.
**9** Na ndugu zao kulingana na
ukoo wao walikuwa 956. Wa-
naume hao wote walikuwa vio-
ngozi wa koo zao.*

**10** Na kutoka kwa makuha-
ni, kulikuwa na Yedaya, Ye-
hoyaribu, Yakini,[g] **11** Azaria
mwana wa Hilkia mwana wa
Meshulamu mwana wa Sado-
ki mwana wa Merayothi mwa-
na wa Ahitubu, kiongozi wa
nyumba ya* Mungu wa kweli,
**12** Adaya mwana wa Yeroha-
mu mwana wa Pashuri mwa-
na wa Malkiya, Maasai mwa-
na wa Adieli mwana wa Ya-
hzera mwana wa Meshulamu
mwana wa Meshilemithi mwa-
na wa Imeri, **13** na ndugu
zao, viongozi wa koo* zao, ma-
shujaa 1,760, wanaume wenye
uwezo waliokuwa tayari kwa
ajili ya utumishi wa nyumba
ya Mungu wa kweli.

**14** Na kutoka kwa Walawi,
kulikuwa na Shemaya[a] mwana
wa Hashubu mwana wa Azri-
kamu mwana wa Hashabia
kutoka kwa wazao wa Mera-
ri; **15** na Bakbakari, Here-
shi, Galali, Matania mwana wa
Mika mwana wa Zikri mwana
wa Asafu, **16** Obadia mwana
wa Shemaya mwana wa Galali
mwana wa Yeduthuni, na Be-
rekia mwana wa Asa mwana
wa Elkana, aliyekuwa akiishi
katika vijiji vya Wanetofa.[b]

**17** Walinzi wa malango[c] wa-
likuwa Shalumu, Akubu, Tal-
moni, Ahimani, na ndugu
yao Shalumu alikuwa kiongo-
zi, **18** na kufikia wakati huo
alikuwa katika lango la
mfalme upande wa mashari-
ki.[d] Hao walikuwa walinzi wa
malango wa kambi za Wala-
wi. **19** Na Shalumu mwana
wa Kore mwana wa Ebiasa-
fu mwana wa Kora, na ndu-
gu zake wa ukoo wake,* Wa-
kora, walisimamia majukumu
ya utumishi wa walinzi wa mi-
lango ya hema, na baba zao
walikuwa wakisimamia kambi
ya Yehova wakiwa walinzi wa
njia ya kuingilia. **20** Fineha-
si[e] mwana wa Eleazari[f] ndi-

**9:2** * Au "Wanethini." Tnn., "waliotolewa." **9:9** * Tnn., "vichwa vya akina baba kwa ajili ya nyumba za baba zao."

**9:11** * Au "hekalu la." **9:13, 19** * Yaani, ukoo wa upande wa baba.

SURA YA 9
a Yer 39:9
b Yos 9:3, 27; Ezr 2:43-54; Ezr 2:70; Ezr 8:20; Ne 7:73; Ne 11:3
c Ne 11:4, 5
d Ne 11:7-9
e Mwa 46:12; 1Nya 2:4
f 1Nya 2:4, 6
g Ne 11:10-14

Safu ya 2
a Ne 11:15
b 1Nya 2:54; Ne 12:28
c Ezr 2:1, 42; Ne 11:19
d Ne 3:29
e Hes 25:11, 13; Yos 22:30; Amu 20:28
f Kut 6:25; Hes 3:32

ye aliyekuwa kiongozi wao za-
mani; Yehova alikuwa pamo-
ja naye. **21** Zekaria[a] mwana
wa Meshelemia alikuwa mli-
nzi wa lango la kuingia katika
hema la mkutano.

**22** Wote waliochaguliwa
kuwa walinzi kwenye vizingiti
walikuwa 212. Waliishi katika
vijiji vyao kulingana na oro-
dha ya ukoo wao.[b] Daudi na
Samweli yule mwonaji[c] wali-
waweka katika wadhifa wa
kuaminiwa. **23** Watu hao pa-
moja na wana wao walisima-
mia utumishi wa ulinzi wa ma-
lango ya nyumba ya Yehova,[d]
nyumba ya hema. **24** Wali-
nzi wa malango walikuwa pa-
nde zote nne—mashariki, ma-
gharibi, kaskazini, na kusi-
ni.[e] **25** Mara kwa mara, ndu-
gu zao walipaswa kuja kwa
siku saba kutoka katika viji-
ji vyao ili kutumikia pamo-
ja nao. **26** Kulikuwa na wa-
linzi wakuu* wanne waliowe-
kwa katika wadhifa huo wa
kuaminiwa. Walikuwa Wala-
wi, nao walisimamia vyumba#
na hazina za nyumba ya Mu-
ngu wa kweli.[f] **27** Walikuwa
wakikesha usiku kucha kati-
ka vituo vyao kuzunguka nyu-
mba yote ya Mungu wa kwe-
li, kwa maana walishughulikia
utumishi wa ulinzi na kutunza
ufunguo, nao walikuwa waki-
fungua nyumba hiyo asubuhi
baada ya asubuhi.

**28** Baadhi yao walisimamia
vyombo[g] vya utumishi; wa-
likuwa wakivihesabu vilipo-
kuwa vikiingizwa ndani na ku-
vihesabu vilipotolewa nje.
**29** Baadhi yao waliwekwa ku-
simamia vyombo, kusimamia
vyombo vyote vitakatifu,[a] na
kusimamia unga laini,[b] divai,[c]
mafuta,[d] ubani,[e] na mafuta
ya zeri.[f] **30** Baadhi ya wana
wa makuhani walichanganya
manukato ya mafuta ya zeri.
**31** Na Matithia mmoja wa Wa-
lawi, aliyekuwa mzaliwa wa
kwanza wa Shalumu, Mkora,
alipewa wadhifa wa kuami-
niwa wa kusimamia vitu vili-
vyookwa kwenye vikaangio.[g]
**32** Baadhi ya ndugu zao Wa-
kohathi walisimamia mikate
ya tabaka,*[h] waliitayarisha
kila sabato.[i]

**33** Hao walikuwa waimbaji,
viongozi wa koo* za Walawi
katika vyumba# vya nyumba
hiyo, wale ambao hawakupe-
wa kazi nyingine; kwa maana
usiku na mchana walikuwa na
wajibu wa kushika zamu zao.
**34** Hao walikuwa viongozi wa
koo* za Walawi kulingana na
ukoo wao, viongozi. Waliishi
Yerusalemu.

**35** Yeieli, baba ya Gibeo-
ni, aliishi Gibeoni.[j] Mke wake
aliitwa Maaka. **36** Na mwana
wake mzaliwa wa kwanza alii-
twa Abdoni, kisha Suri, Kishi,
Baali, Neri, Nadabu, **37** Ge-
dori, Ahio, Zekaria, na Miklo-
thi. **38** Miklothi alimzaa Shi-
meamu. Na wote waliishi ka-
ribu na ndugu zao kule Yeru-
salemu, pamoja na ndugu zao
wengine. **39** Neri[k] akamzaa
Kishi; Kishi akamzaa Sauli;[l]
Sauli akamzaa Yonathani,[m]
Malki-shua,[n] Abinadabu,[o] na
Eshbaali. **40** Na mwana wa
Yonathani aliitwa Merib-
baali.[p] Merib-baali akamzaa
Mika.[q] **41** Na wana wa Mika
walikuwa Pithoni, Meleki,

---

**9:26** *Tnn., “wenye uwezo.” **9:26, 33** #Au “vyumba vya kulia chakula.”

**9:32** *Yaani, mikate ya wonyesho.
**9:33, 34** *Yaani, ukoo wa upande wa baba.

---

**SURA YA 9**
a 1Nya 26:14, 19
b 1Nya 9:1
c 1Sa 9:9
d 2Nya 23:16, 19; Ne 12:45
e 1Nya 26:14-16
f 1Nya 26:20; 1Nya 28:11, 12; 2Nya 31:12
g Hes 1:50

**Safu ya 2**
a 1Fa 8:4
b Law 2:1; 1Nya 23:29
c Law 23:12, 13
d Kut 27:20
e Law 2:1, 2
f Kut 25:3, 6
g Law 2:5, 7
h 2Nya 2:4; 2Nya 13:11
i Law 24:6, 8
j Yos 21:8, 17
k 1Sa 14:50
l 1Sa 9:1, 2; 1Sa 11:15
m 1Sa 14:45; 1Sa 18:1; 2Sa 1:23
n 1Sa 14:49
o 1Sa 31:2
p 2Sa 4:4
q 2Sa 9:12

Tahrea, na Ahazi. **42** Ahazi akamzaa Yara; Yara akamzaa Alemethi, Azmavethi, na Zimri. Zimri akamzaa Mosa. **43** Mosa akamzaa Binea na Refaya mwanawe, Refaya akamzaa Eleasa, Eleasa akamzaa Aseli. **44** Aseli alikuwa na wana sita, na haya ndiyo majina yao: Azrikamu, Bokeru, Ishmaeli, Shearia, Obadia, na Hanani. Hao ndio waliokuwa wana wa Aseli.

**10** Sasa Wafilisti walikuwa wakipigana na Waisraeli. Na wanaume wa Israeli wakawakimbia Wafilisti, na wengi wakauawa kwenye Mlima Gilboa.[a] **2** Wafilisti wakamkaribia sana Sauli na wanawe, nao wakamuua Yonathani, Abinadabu, na Malki-shua,[b] wana wa Sauli. **3** Vita vikawa vikali sana dhidi ya Sauli, na wapiga mishale wakampata na kumjeruhi.[c] **4** Ndipo Sauli akamwambia mtu aliyembebea silaha: “Chomoa upanga wako unichome nao, ili watu hawa wasiotahiriwa wasije kunitendea kikatili.”*[d] Lakini mtu aliyembebea silaha hakutaka kufanya hivyo, kwa sababu aliogopa sana. Basi Sauli akachukua upanga na kuuangukia.[e] **5** Mtu aliyembebea silaha alipoona kwamba Sauli amekufa, yeye pia akauangukia upanga wake mwenyewe na kufa. **6** Basi Sauli na wanawe watatu wakafa, na watu wote wa nyumba yake wakafa pamoja.[f] **7** Watu wote wa Israeli waliokuwa bondeni* walipoona kwamba kila mtu amekimbia na kwamba Sauli na wanawe wamekufa, wakaanza kuyaacha majiji yao na kukimbia; kisha Wafilisti wakaja na kukaa humo.

**8** Siku iliyofuata, Wafilisti walipokuja kuwavua waliouawa vitu walivyokuwa navyo, walimkuta Sauli na wanawe wakiwa wameanguka kwenye Mlima Gilboa.[a] **9** Basi wakamvua mavazi yake, wakamkata kichwa na kuchukua silaha zake, nao wakatuma ujumbe kotekote katika nchi ya Wafilisti ili habari hizo zienezwe kwa sanamu[b] zao na watu. **10** Kisha wakaweka silaha zake katika nyumba ya* mungu wao na kulitundika fuvu lake kwenye nyumba ya Dagoni.[c]

**11** Wakaaji wote wa Yabeshi[d] kule gileadi waliposikia mambo yote ambayo Wafilisti walikuwa wamemtendea Sauli,[e] **12** mashujaa wote wakaondoka na kubeba maiti ya Sauli na maiti za wanawe. Wakawaleta Yabeshi na kuzika mifupa yao chini ya mti mkubwa kule Yabeshi,[f] nao wakafunga kwa siku saba.

**13** Kwa hiyo Sauli alikufa kwa sababu hakuwa mwaminifu kwa Yehova kwa maana hakutii neno la Yehova,[g] na pia kwa sababu alitafuta ushauri kutoka kwa mtu aliyewasiliana na roho[h] **14** badala ya kutafuta ushauri kutoka kwa Yehova. Kwa hiyo Akamuua na kumpa Daudi mwana wa Yese ufalme.[i]

**11** Baada ya muda Waisraeli wote wakakusanyika kwa Daudi kule Hebroni[j] na kusema: “Tazama! Sisi ni mfupa wako na nyama yako.*[k]

**SURA YA 10**

- *a* 1Sa 31:1-5; 2Sa 1:21, 25
- *b* 1Nya 8:33
- *c* 1Sa 26:9, 10
- *d* Amu 16:21, 23
- *e* 1Nya 10:13
- *f* 1Sa 31:6, 7

**Safu ya 2**

- *a* 1Sa 28:4; 1Sa 31:8-10
- *b* Amu 16:23, 24
- *c* 1Sa 5:2
- *d* 1Sa 11:1
- *e* 1Sa 31:11-13
- *f* 2Sa 2:5; 2Sa 21:12
- *g* 1Sa 13:13; 1Sa 15:22, 23
- *h* Law 20:6; 1Sa 28:7
- *i* Ru 4:17; 1Sa 13:14; 1Sa 15:27, 28; 2Sa 5:3

**SURA YA 11**

- *j* Hes 13:22; 2Sa 2:1; 2Sa 5:5; 1Nya 12:23
- *k* 2Sa 5:1, 2

**10:4** *Au “wasije kunitesa.” **10:7** *Au “katika nchi tambarare ya chini.”

**10:10** *Au “hekalu la.” **11:1** *Tnn., “Tuna uhusiano wa damu nawe.”

**2** Zamani, Sauli alipokuwa
mfalme, ni wewe uliyewaongo-
za Waisraeli vitani.*[a] Na Ye-
hova Mungu wako alikuambia
hivi: ‘Utawachunga watu wa-
ngu Waisraeli, nawe utakuwa
kiongozi wa watu wangu Wa-
israeli.’”[b] **3** Basi wazee wote
wa Israeli wakaja kwa mfalme
huko Hebroni, na Daudi akafa-
nya agano nao huko Hebroni
mbele za Yehova. Kisha waka-
mtia mafuta Daudi awe mfal-
me wa Israeli,[c] kulingana na
neno la Yehova kupitia Sa-
mweli.[d]

**4** Baadaye Daudi na Wais-
raeli wote wakaenda Yerusa-
lemu, yaani, Yebusi,[e] amba-
ko Wayebusi[f] walikuwa wakii-
shi. **5** Wakaaji wa Yebusi wa-
limdhihaki Daudi wakisema:
“Hutaingia humu kamwe!”[g]
Hata hivyo, Daudi aliiteka
ngome ya Sayuni,[h] ambayo
sasa ni Jiji la Daudi.[i] **6** Kwa
hiyo Daudi akasema: “Yeyote
atakayekuwa wa kwanza ku-
washambulia Wayebusi ataku-
wa kiongozi* na mkuu.” Basi
Yoabu[j] mwana wa Seruya aka-
wa wa kwanza kupanda huko
kuwashambulia, akawa kio-
ngozi. **7** Kisha Daudi akaa-
nza kukaa katika ngome hiyo.
Ndiyo sababu waliiita Jiji la
Daudi. **8** Akaanza kujenga
jiji hilo pande zote, kuanzia
kwenye Kilima* mpaka kwe-
nye maeneo yanayozunguka,
na Yoabu akajenga upya se-
hemu zilizobaki za jiji hilo.
**9** Kwa hiyo Daudi akawa
mkuu zaidi na zaidi,[k] na Yeho-
va wa majeshi alikuwa pamo-
ja naye.

**10** Sasa hawa ndio viongozi
wa mashujaa hodari wa Dau-
di, waliomuunga mkono kwa
dhati katika utawala wake,
pamoja na Waisraeli wote, ili
wamweke kuwa mfalme kuli-
ngana na neno alilosema Ye-
hova kuhusu Israeli.[a] **11** Hii
ndiyo orodha ya mashujaa ho-
dari wa Daudi: Yashobeamu[b]
mwana wa Mhakmoni, kio-
ngozi wa wale watatu.[c] Wakati
mmoja, alitumia mkuki wake
kuwaua watu 300.[d] **12** Ali-
yemfuata ni Eleazari[e] mwa-
na wa Dodo mwana wa Aho-
hi.[f] Alikuwa miongoni mwa
mashujaa hao watatu hoda-
ri. **13** Alikuwa na Daudi kule
Pas-damimu,[g] ambako Wafili-
sti walikuwa wamekusanyika
kwa ajili ya vita. Basi paliku-
wa na shamba lililojaa shayi-
ri, na watu walikuwa wameki-
mbia kwa sababu ya Wafilisti.
**14** Lakini alisimama katikati
ya shamba hilo na kuwazuia
Wafilisti wasiingie humo, naye
aliendelea kuwaua Wafilisti,
hivi kwamba Yehova akawapa
ushindi* mkubwa.[h]

**15** Viongozi watatu kati ya
wale viongozi 30 walishuka
mwambani kwa Daudi, kati-
ka pango la Adulamu,[i] waka-
ti jeshi la Wafilisti lilipoku-
wa limepiga kambi katika Bo-
nde la* Refaimu.[j] **16** Wakati
huo Daudi alikuwa ndani ya
ngome, na kikosi cha wanaje-
shi Wafilisti kilikuwa Bethle-
hemu. **17** Kisha Daudi aka-
sema alichotamani: “Laiti ni-
ngekunywa maji kutoka kati-
ka tangi lililo karibu na lango
la Bethlehemu!”[k] **18** Ndipo
wale mashujaa watatu wa-
kaingia kwa nguvu katika

---

**11:2** *Tnn., “uliyekuwa ukiwatoa nje na kuwaingiza ndani Waisraeli.” **11:6** *Tnn., “kichwa.” **11:8** *Au “Milo.” Neno la Kiebrania linalomaanisha “jaza.”

**11:14** *Au “wokovu.” **11:15** *Au “Nchi Tambarare ya Chini ya.”

---

**SURA YA 11**

*a* 1Sa 18:6, 13
*b* 2Sa 6:21; 2Sa 7:8, 9; Zb 78:70, 71
*c* 1Sa 16:13; 2Sa 2:4; 2Sa 5:3
*d* 1Sa 15:27, 28
*e* Yos 15:63; Amu 1:21; Amu 19:10
*f* Mwa 10:15, 16; Mwa 15:18, 21; Kut 3:17
*g* 2Sa 5:6-10
*h* 1Fa 8:1; Zb 2:6; Zb 48:2
*i* 1Fa 2:10
*j* 2Sa 2:18
*k* 2Sa 3:1

**Safu ya 2**

*a* 1Sa 16:12, 13
*b* 1Nya 27:1, 2
*c* 2Sa 23:8
*d* Yos 23:10
*e* 2Sa 23:9, 10; 2Sa 23:15-17
*f* 1Nya 8:1, 4
*g* 1Sa 17:1
*h* Zb 18:50
*i* 1Sa 22:1
*j* Yos 15:8, 12; 2Sa 23:13-17
*k* 1Sa 20:6

kambi ya Wafilisti, wakateka
maji kutoka katika tangi hilo
lililo karibu na lango la Be-
thlehemu na kumletea Dau-
di; lakini Daudi akakataa ku-
yanywa, akayamwaga mbele
za Yehova. **19** Akasema: “Ni
jambo nisiloweza kamwe ku-
wazia, kulingana na maoni ya
Mungu wangu, kufanya hivyo!
Je, ninywe damu ya wanau-
me hawa waliohatarisha uhai
wao?”*[a] Kwa maana walihata-
risha uhai wao kwenda kuya-
leta. Basi akakataa kuyanywa.
Hayo ndiyo mambo waliyo-
tenda mashujaa wake watatu
hodari.

**20** Abishai[b] ndugu ya Yoa-
bu[c] akawa kiongozi wa wengi-
ne watatu; alitumia mkuki
wake kuwaua watu 300, naye
alikuwa maarufu kama wale
watatu.[d] **21** Ingawa alikuwa
mashuhuri zaidi kuliko wale
wengine watatu, na alikuwa
kiongozi wao, hakuwa shujaa
kama wale watatu wa kwanza.

**22** Benaya[e] mwana wa Ye-
hoyada alikuwa mwanamume
jasiri* aliyefanya mambo me-
ngi ya kishujaa kule Kabzeeli.[f]
Aliwaua wana wawili wa Arieli
wa Moabu, naye aliingia nda-
ni ya shimo la maji siku
ya theluji na kumuua simba.[g]
**23** Alimuua pia mwanamu-
me Mmisri aliyekuwa mkubwa
isivyo kawaida—mwenye ure-
fu wa mikono mitano.*[h] Inga-
wa Mmisri huyo alikuwa na
mkuki mkononi kama mti
wa wafumaji wa nguo,[i] Bena-
ya alikabiliana naye akiwa na
fimbo, akamnyang’anya Mmi-
sri huyo mkuki kutoka
mkononi mwake na kumuua
kwa mkuki wake mwenyewe.[a]
**24** Benaya mwana wa Ye-
hoyada alifanya mambo hayo,
naye alikuwa maarufu kama
wale mashujaa watatu hodari.
**25** Ingawa alikuwa mashuhu-
ri hata kuliko wale 30, hakuwa
shujaa kama wale watatu.[b] La-
kini Daudi alimweka kuwa kio-
ngozi wa walinzi wake binafsi.

**26** Mashujaa hodari je-
shini walikuwa Asaheli[c] ndu-
gu ya Yoabu, Elhanani mwa-
na wa Dodo wa Bethlehemu,[d]
**27** Shamothi Mharori, Helezi
Mpeloni, **28** Ira[e] mwana wa
Ikeshi Mtekoa, Abiezeri[f] Mwa-
nathothi, **29** Sibekai[g] Mhu-
sha, Ilai Mwahohi, **30** Maha-
rai[h] Mnetofa, Heledi[i] mwana
wa Baana Mnetofa, **31** Ithai
mwana wa Ribai wa jiji la Gi-
bea la Wabenjamini,[j] Bena-
ya Mpirathoni, **32** Hurai ku-
toka katika makorongo* ya
Gaashi,[k] Abieli Mwarbathi,
**33** Azmavethi Mbaharumu,
Eliaba Mshaalboni, **34** wana
wa Hashemu Mgizoni, Yona-
thani mwana wa Shagee
Mharari, **35** Ahiamu mwa-
na wa Sakari Mharari, Elifa-
li mwana wa Uru, **36** Hefe-
ri Mmekerathi, Ahiya Mpeloni,
**37** Hezro Mkarmeli, Naarai
mwana wa Ezbai, **38** Yoeli
ndugu ya Nathani, Mibhari
mwana wa Hagri, **39** Sele-
ki Mwamoni, Naharai Mbero-
thi, aliyembebea silaha Yoa-
bu mwana wa Seruya; **40** Ira
Mwithri, Garebu Mwithri,
**41** Uria[l] Mhiti, Zabadi mwa-
na wa Alai, **42** Adina mwa-
na wa Shiza Mrubeni, kiongo-
zi wa Warubeni, aliyekuwa na
watu 30; **43** Hanani mwana

---

**11:19** *Au “nafsi zao.” **11:22** *Tnn., “mwana wa mwanamume jasiri.” **11:23** *Urefu wake ulikuwa karibu mita 2.23 (futi 7.3). Angalia Nyongeza B14.

**11:32** *Angalia Kamusi, uku. 2012.

---

**SURA YA 11**

*a* Mwa 9:4; Law 17:10
*b* 1Sa 26:6; 2Sa 2:18; 2Sa 18:2
*c* 2Sa 3:30
*d* 2Sa 23:18, 19
*e* 1Fa 4:4; 1Nya 27:1, 5
*f* Yos 15:21
*g* Amu 14:5, 6; 1Sa 17:36, 37; 2Sa 23:20-23
*h* 1Sa 17:4
*i* 1Sa 17:7

**Safu ya 2**

*a* 1Sa 17:51
*b* 1Nya 11:19
*c* 2Sa 2:18, 23; 1Nya 27:1, 7
*d* 2Sa 23:24-39
*e* 1Nya 27:1, 9
*f* 1Nya 27:1, 12
*g* 2Sa 21:18; 1Nya 27:1, 11
*h* 1Nya 27:1, 13
*i* 1Nya 27:1, 15
*j* Amu 20:15; 1Nya 12:1, 2
*k* Yos 24:30
*l* 2Sa 11:3, 17; 2Sa 12:9; 1Fa 15:5

wa Maaka, Yoshafati Mmithi-
ni, **44** Uziya Mwashtarothi,
Shama na Yeieli, wana wa Ho-
thamu Mwaroeri; **45** Yediae-
li mwana wa Shimri, na Yoha
ndugu yake, Mtisi; **46** Elieli
Mmahawi, Yeribai na Yoshavia
wana wa Elnaamu, na Ithma
Mmoabu; **47** Elieli, Obedi,
na Yaasieli Mmesoba.

**12** Hao ndio wanaume wa-
lioenda kumwona Dau-
di kule Siklagi[a] wakati amba-
po hakuwa na uhuru wa kute-
mbea popote kwa sababu ya
Sauli[b] mwana wa Kishi, nao
walikuwa miongoni mwa ma-
shujaa hodari waliomuunga
mkono vitani.[c] **2** Walijihami
kwa upinde, nao waliweza ku-
tumia mkono wa kulia na mko-
no wa kushoto[d] kurusha mawe
kwa kombeo[e] au kupiga mi-
shale kwa upinde. Walikuwa
wazao wa ndugu za Sauli, ku-
toka Benjamini.[f] **3** Kiongozi
wao alikuwa Ahiezeri, pamo-
ja na Yoashi, wote wawili wa-
likuwa wana wa Shemaa Mgi-
bea;[g] Yezieli na Peleti wana
wa Azmavethi,[h] Baraka, Yehu
Mwanathothi, **4** Ishmaya
Mgibeoni,[i] shujaa hodari mio-
ngoni mwa wale 30[j] na kiongo-
zi wa wale 30; pia Yeremia,
Yahazieli, Yohanani, Yozabadi
Mgedera, **5** Eluzai, Yerimo-
thi, Bealia, Shemaria, Shefa-
tia Mharifu, **6** Elkana, Ishia,
Azareli, Yoezeri, na Yashobea-
mu, Wakora;[k] **7** na Yoela na
Zebadia wana wa Yerohamu
wa Gedori.

**8** Baadhi ya Wagadi walie-
nda kujiunga na Daudi kati-
ka ngome kule nyikani;[l] wali-
kuwa mashujaa hodari, wana-
jeshi waliozoezwa kwa ajili ya
vita, waliosimama tayari wa-
kiwa na ngao kubwa na mku-
ki, nao walikuwa na nyuso
kama za simba na walikimbia
mbio sana* kama swala mili-
mani. **9** Ezeri ndiye aliyeku-
wa kiongozi wao, wa pili Oba-
dia, wa tatu Eliabu, **10** wa
nne Mishmana, wa tano Yere-
mia, **11** wa sita Atai, wa
saba Elieli, **12** wa nane Yo-
hanani, wa tisa Elzabadi,
**13** wa kumi Yeremia, wa kumi
na moja Makbanai. **14** Hao
walikuwa wazao wa Gadi,[a] vio-
ngozi wa jeshi. Mwenye uwezo
mdogo zaidi angeweza kuwa-
shinda watu 100, na mwenye
uwezo mkubwa zaidi angewe-
za kuwashinda watu 1,000.[b]
**15** Hao ndio wanaume walio-
vuka Yordani katika mwezi wa
kwanza wakati kingo za mto
huo zilipokuwa zimefurika,
nao waliwafukuza watu wote
waliokuwa wakiishi mabonde-
ni, upande wa mashariki na
wa magharibi.

**16** Baadhi ya wanaume wa
Benjamini na Yuda walikuja
pia kwa Daudi katika ngome
yake.[c] **17** Kisha Daudi aka-
toka na kuwaambia: "Ikiwa
mmekuja kwangu kwa ama-
ni ili kunisaidia, moyo wa-
ngu utaungana nanyi. Laki-
ni ikiwa mmekuja kunisali-
ti kwa maadui wangu waka-
ti mikono yangu haijatenda
kosa lolote, Mungu wa maba-
bu zetu na aone hilo na kuhu-
kumu."[d] **18** Kisha roho ika-
mjia* Amasai,[e] kiongozi wa
wale 30, akasema:

"Sisi ni wako, Ee Daudi,
nasi tuko pamoja nawe,
Ee mwana wa Yese.[f]
Amani, amani iwe yako, na

---

**12:8** *Au "walikuwa wepesi." **12:18** *Tnn., "ikamvaa."

**SURA YA 12**
*a* 1Sa 27:5, 6; 2Sa 1:1
*b* 1Sa 27:1
*c* 1Nya 11:10
*d* Amu 3:15; Amu 20:15, 16
*e* 1Sa 17:49
*f* Mwa 49:27
*g* 1Sa 11:4
*h* 1Nya 11:26, 33
*i* Yos 9:3
*j* 1Nya 11:15
*k* Hes 26:10, 11
*l* 1Sa 23:14, 29; 1Sa 24:22; 1Nya 11:16

**Safu ya 2**
*a* Mwa 49:19; Kum 33:20
*b* Law 26:8
*c* 1Sa 22:1; 1Sa 23:14; 1Sa 24:22
*d* 1Sa 24:12, 15; 1Sa 26:23; Zb 7:6
*e* Amu 6:34; Amu 13:24, 25
*f* 2Sa 15:21

amani iwe na yule anaye-
kusaidia,
Kwa maana Mungu wako
anakusaidia."[a]
Basi Daudi akawakaribisha na
kuwaweka wawe miongoni
mwa viongozi wa wanajeshi.
**19** Baadhi ya watu wa kabi-
la la Manase walitoroka pia
na kujiunga na Daudi alipoku-
ja pamoja na Wafilisti kupiga-
na na Sauli; lakini hakuwasai-
dia Wafilisti, kwa sababu
baada ya watawala wa Wafili-
sti[b] kushauriana, walimfukuza
wakisema: "Atatoroka na kwe-
nda kwa Sauli bwana wake,
na jambo hilo litahatarisha vi-
chwa vyetu."[c] **20** Alipoenda
Siklagi,[d] watu hawa wa kabila
la Manase walitoroka na kujiu-
nga naye: Adna, Yozabadi, Ye-
diaeli, Mikaeli, Yozabadi, Eli-
hu, na Zilethai, viongozi wa
maelfu katika kabila la Ma-
nase.[e] **21** Walimsaidia Daudi
kupigana na kundi la wavami-
zi, kwa sababu wote waliku-
wa wanaume hodari walio jasi-
ri,[f] nao wakawa wakuu katika
jeshi lake. **22** Siku baada ya
siku watu waliendelea kuja ku-
msaidia Daudi[g] mpaka kambi
yake ikawa kubwa kama kambi
ya Mungu.[h]
**23** Hii ndiyo idadi ya vio-
ngozi wa wale waliojihami
kwa ajili ya vita ambao wali-
jiunga na Daudi kule Hebro-
ni[i] ili kumpa utawala wa Sauli
kulingana na agizo la Yehova.[j]
**24** Wanaume wa Yuda walio-
beba ngao kubwa na mkuki
walikuwa 6,800, waliojihami
kwa ajili ya vita. **25** Kutoka
kwa Wasimeoni, kulikuwa na
wanajeshi 7,100, wanaume ja-
siri na hodari.
**26** Kutoka kwa Walawi,
4,600. **27** Yehoyada[k] alikuwa
kiongozi wa wana wa Haruni,[a]
naye alikuwa pamoja na watu
3,700, **28** na pia Sadoki,[b] ki-
jana aliyekuwa hodari na jasi-
ri, pamoja na wakuu 22 kuto-
ka katika ukoo wake.*
**29** Kutoka kwa Wabenjami-
ni, ndugu za Sauli,[c] kuliku-
wa na wanaume 3,000, ambao
wengi wao, hapo awali, wa-
likuwa wakilinda masilahi ya
nyumba ya Sauli. **30** Kuto-
ka kwa Waefraimu, kulikuwa
na wanaume hodari 20,800,
waliokuwa jasiri na maarufu
katika koo zao.*
**31** Na kutoka kwa nusu
ya kabila la Manase, kuliku-
wa na wanaume 18,000 walio-
tajwa kwa majina ili waje ku-
mweka Daudi kuwa mfalme.
**32** Kutoka kwa kabila la Isa-
kari, kulikuwa na viongozi 200
ambao walielewa nyakati na
kujua yale ambayo Waisraeli
walipaswa kufanya, na ndu-
gu zao wote walikuwa chini ya
uongozi wao. **33** Kutoka kwa
Zabuloni, kulikuwa na wanau-
me 50,000 walioweza kutumi-
kia jeshini, waliojipanga kivi-
ta wakiwa na silaha zote za
vita, wote walijiunga na Daudi
kwa ushikamanifu usiogawa-
nyika.* **34** Kutoka kwa Na-
ftali, kulikuwa na wakuu
1,000, nao walikuwa pamoja na
wanaume 37,000 wenye ngao
kubwa na mkuki. **35** Kuto-
ka kwa Wadani, wale walioji-
panga kivita walikuwa 28,600.
**36** Na kutoka kwa Asheri,
wale walioweza kutumikia je-
shini na kujipanga kivita wali-
kuwa 40,000.
**37** Kutoka ng'ambo ya Yor-
dani,[d] kutoka kwa Warubeni,

**12:28, 30** *Yaani, ukoo wa upande wa baba. **12:33** *Au "wote waliojiunga na Daudi hawakuwa na mioyo miwili."

**SURA YA 12**
a Zb 54:4
b Amu 3:1, 3
c 1Sa 29:2-4
d 1Sa 30:1
e Kum 33:17
f 1Nya 5:23, 24; 1Nya 11:10
g 2Sa 2:3
h 2Sa 3:1
i 2Sa 2:1; 2Sa 5:1
j 1Sa 16:1, 13; 1Nya 11:10
k 1Nya 27:1, 5

**Safu ya 2**
a 1Nya 6:49
b 2Sa 8:17; 1Fa 1:8; 1Fa 2:35; 1Nya 6:1, 8; 1Nya 27:16, 17
c 1Nya 8:1, 33; 1Nya 12:1, 2
d Hes 32:33; Yos 13:8

Wagadi, na nusu ya kabila la
Manase, kulikuwa na wanaje-
shi 120,000 waliokuwa na aina
zote za silaha za vita. **38** Hao
wote walikuwa wanaume wa
vita, walioungana pamoja vita-
ni; walikuja Hebroni kwa moyo
kamili ili kumweka Daudi
kuwa mfalme wa Israeli yote,
na pia Waisraeli wengine wote
walikuwa na nia moja ya* ku-
mweka Daudi kuwa mfalme.[a]
**39** Nao walikaa huko pamoja
na Daudi kwa siku tatu, wa-
kila na kunywa, kwa kuwa
ndugu zao walikuwa wamefa-
nya matayarisho kwa ajili yao.
**40** Pia majirani wao, na hata
wale waliokuwa mbali kufi-
kia Isakari, Zabuloni, na Na-
ftali, walikuwa wakileta vya-
kula kwa punda, ngamia, nyu-
mbu, na ng'ombe—walileta
unga, keki za tini zilizoshini-
kizwa na keki za zabibu kavu,
divai, mafuta, na ng'ombe na
kondoo wengi sana, kwa maa-
na watu walishangilia nchini
Israeli.

**13** Daudi alishauriana na
wakuu wa maelfu na
wa mamia na kila kiongo-
zi.[b] **2** Kisha Daudi akalia-
mbia kutaniko lote la Waisrae-
li: "Mkiona ni vema na ikiwa ni
jambo linalokubalika kwa Ye-
hova Mungu wetu, acheni tu-
tume ujumbe kwa ndugu zetu
waliobaki katika maeneo yote
ya Israeli na pia kwa makuha-
ni na Walawi katika majiji yao[c]
yenye malisho waje kuungana
nasi. **3** Na acheni tulirudi-
she Sanduku[d] la Mungu wetu."
Kwa maana hawakuwa wame-
litunza katika siku za Sauli.[e]
**4** Kutaniko lote likakubali ku-
fanya hivyo, kwa maana watu
wote waliliona kuwa jambo
jema. **5** Basi Daudi akawaku-
sanya Waisraeli wote, kuanzia
mto wa Misri* mpaka Lebo-
Hamathi,#[a] ili walete Sandu-
ku la Mungu wa kweli kutoka
Kiriath-yearimu.[b]

**6** Daudi na Waisraeli wote
wakapanda kwenda Baala,[c]
mpaka Kiriath-yearimu, jiji la
Yuda, ili kuleta kutoka huko
Sanduku la Mungu wa kweli,
Yehova, anayeketi kwenye kiti
cha ufalme juu ya* makeru-
bi,[d] mahali ambapo watu hu-
sali katika jina lake. **7** Hata
hivyo, walilitoa Sanduku la
Mungu wa kweli katika nyu-
mba ya Abinadabu na kuliwe-
ka juu ya gari jipya la kuko-
kotwa,[e] na Uza na Ahio wali-
kuwa wakiliongoza gari hilo.[f]
**8** Daudi na Waisraeli wote wa-
likuwa wakisherehekea mbele
za Mungu wa kweli kwa ngu-
vu zao zote, kwa nyimbo, vi-
nubi, vinanda vinginevyo, ma-
tari,[g] matoazi,[h] na tarumbe-
ta.[i] **9** Lakini walipofika kwe-
nye uwanja wa kupuria wa
Kidoni, Uza aliunyoosha mko-
no wake haraka na kulikama-
ta Sanduku hilo, kwa saba-
bu ng'ombe walikuwa karibu
kuliangusha. **10** Ndipo hasi-
ra ya Yehova ikawaka dhidi ya
Uza, Naye akamuua kwa saba-
bu aliunyoosha mkono wake
na kulikamata Sanduku[j] hilo,
naye akafa hapo mbele za Mu-
ngu.[k] **11** Lakini Daudi aka-
kasirika kwa sababu hasira
kali ya Yehova iliwaka dhidi ya
Uza; na tangu siku hiyo maha-
li hapo panaitwa Peres-uza.*

**12:38** *Tnn., "walikuwa na moyo mmoja katika."

**13:5** *Au "kuanzia Shihori huko Misri." #Au "njia ya kuingia Hamathi." **13:6** *Au labda, "katikati ya." **13:11** *Maana yake "Ghadhabu Dhidi ya Uza."

**SURA YA 12**
*a* Mwa 49:8, 10; 1Nya 11:10

**SURA YA 13**
*b* 1Nya 15:25
*c* Hes 35:2
*d* 1Sa 7:2
*e* 1Sa 14:18

**Safu ya 2**
*a* Hes 34:2, 8
*b* 1Sa 6:21–7:1; 2Sa 6:1, 2; 1Nya 15:3
*c* Yos 15:9, 12
*d* Kut 25:22; Hes 7:89; 1Sa 4:4; 2Sa 6:2
*e* Kut 37:5
*f* 2Sa 6:3-8
*g* Kut 15:20
*h* 1Nya 25:1
*i* 2Nya 5:13
*j* Hes 4:15
*k* Law 10:1, 2

**12** Basi Daudi akamwogopa
Mungu wa kweli siku hiyo na
kusema: “Ninawezaje kulile-
ta kwangu Sanduku la Mungu
wa kweli?”[a] **13** Daudi hakuli-
leta Sanduku hilo mahali ali-
pokuwa katika Jiji la Daudi,
lakini aliagiza lipelekwe ka-
tika nyumba ya Obed-edomu,
Mgathi. **14** Sanduku la Mu-
ngu wa kweli lilikaa pamoja
na watu wa nyumba ya
Obed-edomu, likabaki katika
nyumba yake kwa miezi mita-
tu, na Yehova akaendelea ku-
wabariki watu wa nyumba ya
Obed-edomu na vitu vyote ali-
vyokuwa navyo.[b]

**14** Mfalme Hiramu[c] wa
Tiro aliwatuma waju-
mbe kwa Daudi, pamoja
na mbao za mierezi, waashi,*
na maseremala ili wamjengee
Daudi nyumba.#[d] **2** Na Daudi
alijua kwamba Yehova alikuwa
amemwimarisha kabisa kuwa
mfalme wa Israeli,[e] kwa maa-
na ufalme wake ulikuwa ume-
kwezwa sana kwa ajili ya watu
Wake Waisraeli.[f]

**3** Daudi alichukua wake[g]
zaidi huko Yerusalemu, na
Daudi akazaa wana na mabi-
nti zaidi.[h] **4** Haya ndiyo ma-
jina ya watoto wake waliozali-
wa Yerusalemu:[i] Shamua,
Shobabu, Nathani,[j] Sulema-
ni,[k] **5** Ibhari, Elishua, Elpele-
ti, **6** Noga, Nefegi, Yafia,
**7** Elishama, Beeliada, na Eli-
feleti.

**8** Wafilisti waliposikia kwa-
mba Daudi alikuwa ameti-
wa mafuta kuwa mfalme
wa Waisraeli wote,[l] Wafilisti
wote wakapanda kuja kumta-
futa Daudi.[m] Daudi aliposi-
kia jambo hilo, akaenda ku-
kabiliana nao. **9** Kisha Wafi-
listi wakaja na kuvamia tena
na tena katika Bonde la* Re-
faimu.[a] **10** Daudi akamuuli-
za Mungu: “Je, nipande kwe-
nda kuwashambulia Wafilisti?
Je, utawatia mikononi mwa-
ngu?” Ndipo Yehova akamwa-
mbia: “Panda uende, nami ha-
kika nitawatia mikononi mwa-
ko.”[b] **11** Basi Daudi akapa-
nda kwenda Baal-perasimu,[c]
naye akawaua huko. Ndipo
Daudi akasema: “Mungu wa
kweli amewapasua na kuwapi-
ta maadui wangu kwa mkono
wangu, kama ufa uliopasuliwa
na maji.” Ndiyo sababu wali-
paita mahali hapo Baal-
perasimu.* **12** Wafilisti wa-
kaacha miungu yao hapo, na
Daudi alipotoa amri, miungu
hiyo iliteketezwa motoni.[d]

**13** Baadaye Wafilisti waka-
ja tena na kuvamia bondeni.*[e]
**14** Daudi akamwomba Mungu
ushauri tena, lakini Mungu
wa kweli akamwambia: “Usi-
pande moja kwa moja na ku-
wafuatia. Badala yake, zungu-
ka nyuma yao, uwashambulie
mbele ya vichaka vya mibaka.[f]
**15** Na utakaposikia sauti ya
watu wakipiga mwendo juu ya
vichaka vya mibaka, washa-
mbulie, kwa sababu mimi Mu-
ngu wa kweli nitakuwa nime-
tangulia mbele yako ili kuliua
jeshi la Wafilisti.”[g] **16** Basi
Daudi akafanya kama Mungu
wa kweli alivyomwamuru,[h] wa-
kaliua jeshi la Wafilisti kua-
nzia Gibeoni mpaka Gezeri.[i]
**17** Umaarufu wa Daudi ukae-
nea katika nchi zote, na Yeho-

---

**14:1** * Au “wajenzi wa kuta.” # Au “jumba la mfalme.”

**14:9** * Au “Nchi Tambarare ya Chini ya.”
**14:11** * Maana yake “Bwana Anayepasua na Kupita.” **14:13** * Au “kwenye nchi tambarare ya chini.”

**SURA YA 13**
a 2Sa 6:9-11
b Mwa 30:27; Mwa 39:5

**SURA YA 14**
c 1Fa 5:6, 8
d 2Sa 5:11, 12
e Zb 89:20, 21
f 2Sa 7:8
g Kum 17:17
h 2Sa 5:13-16
i 1Nya 3:5-9
j Lu 3:23, 31
k 1Fa 1:47; Mt 1:6
l 1Nya 11:3
m 2Sa 5:17; Zb 2:2

**Safu ya 2**
a 2Sa 5:18, 22; 2Sa 23:13
b 2Sa 5:19-21
c Isa 28:21
d Kum 7:25
e 2Sa 5:22-25
f Yos 8:2; Zb 18:34
g Kum 23:14; Amu 4:14
h Mwa 6:22; Kut 39:32
i Yos 16:10

va akayafanya mataifa yote ya-
mwogope Daudi.[a]
15 Naye akaendelea kuji-
jengea nyumba kati-
ka Jiji la Daudi, akatayari-
sha mahali kwa ajili ya Sa-
nduku la Mungu wa kweli na
kupiga hema kwa ajili yake.[b]
2 Huo ndio wakati ambao
Daudi alisema: “Hakuna mtu
yeyote anayepaswa kubeba
Sanduku la Mungu wa kweli
isipokuwa Walawi, kwa maa-
na Yehova amewachagua ili
walibebe Sanduku la Yeho-
va na kumhudumia sikuzote.”[c]
3 Kisha Daudi akawakusanya
Waisraeli wote Yerusalemu ili
kulipandisha Sanduku la Ye-
hova na kulileta mahali alipo-
tayarisha kwa ajili yake.[d]
4 Daudi akawakusanya wa-
zao wa Haruni[e] na Walawi:[f]
5 kutoka kwa Wakohathi,
mkuu Urieli na ndugu zake
120; 6 kutoka kwa Wame-
rari, mkuu Asaya[g] na ndugu
zake 220; 7 kutoka kwa
Wagershomu, mkuu Yoeli[h]
na ndugu zake 130; 8 kuto-
ka kwa wazao wa Elisafani,[i]
mkuu Shemaya na ndugu zake
200; 9 kutoka kwa wazao wa
Hebroni, mkuu Elieli na ndu-
gu zake 80; 10 kutoka kwa
wazao wa Uzieli,[j] mkuu Ami-
nadabu na ndugu zake 112.
11 Tena, Daudi akawaita ma-
kuhani Sadoki[k] na Abiathari[l]
na Walawi Urieli, Asaya, Yoeli,
Shemaya, Elieli, na Aminada-
bu, 12 akawaambia: “Ninyi
ndio viongozi wa koo* za Wa-
lawi. Jitakaseni, ninyi na ndu-
gu zenu, nanyi mlipandishe
Sanduku la Yehova, Mungu wa
Israeli mpaka mahali ambapo
nimetayarisha kwa ajili yake.
13 Kwa kuwa mara ya kwa-
nza hamkulibeba,[a] hasira ya
Yehova Mungu wetu iliwaka
dhidi yetu,[b] kwa sababu hatu-
kutafuta utaratibu unaofaa.”[c]
14 Basi makuhani na Walawi
wakajitakasa ili walipandishe
Sanduku la Yehova Mungu wa
Israeli.
15 Kisha Walawi wakalibe-
ba Sanduku la Mungu wa kwe-
li mabegani mwao kwa kutu-
mia fito zake,[d] kama Musa
alivyoamuru kwa neno la Ye-
hova. 16 Ndipo Daudi aka-
waambia wakuu wa Walawi
wawaweke ndugu zao wai-
mbaji ili waimbe kwa shangwe
na sauti kubwa, kwa ala za
muziki: vinanda, vinubi,[e] na
matoazi.[f]
17 Basi Walawi wakamweka
Hemani[g] mwana wa Yoeli na,
kutoka kati ya ndugu zake,
Asafu[h] mwana wa Berekia na,
kutoka kati ya ndugu zao Wa-
merari, Ethani[i] mwana wa Ku-
shaya. 18 Walikuwa pamoja
na ndugu zao wa kikundi cha
pili,[j] Zekaria, Beni, Yaazieli,
Shemiramothi, Yehieli, Uni,
Eliabu, Benaya, Maaseya, Ma-
tithia, Elifelehu, na Mikneya
na Obed-edomu na Yeieli wali-
nzi wa malango. 19 Waimba-
ji Hemani,[k] Asafu,[l] na Etha-
ni waliwekwa kupiga matoa-
zi ya shaba;[m] 20 na Zekaria,
Azieli, Shemiramothi, Yehie-
li, Uni, Eliabu, Maaseya, na
Benaya walipiga vinanda vi-
livyopatanishwa na sauti ya
Alamothi;*[n] 21 na Matithia,[o]
Elifelehu, Mikneya, Obed-
edomu, Yeieli, na Azazia
walipiga vinubi vilivyopata-
nishwa na sauti ya Shemini-
thi,*[p] ili waongoze uimbaji.

SURA YA 14
a Kum 2:25 Kum 11:25 Yos 2:9

SURA YA 15
b 2Sa 7:1, 2 1Nya 16:1 Zb 132:1-5
c Hes 4:15 Kum 10:8
d 2Sa 6:12 1Nya 13:5
e Hes 3:2, 3
f 1Nya 6:1
g 1Nya 6:29, 30
h 1Nya 23:6-8
i Kut 6:18, 22
j Kut 6:16, 18
k 2Sa 8:17
l 1Sa 22:20 1Fa 2:27, 35

Safu ya 2
a 2Sa 6:3
b 2Sa 6:8
c Hes 4:15 Kum 31:9
d Kut 25:14 Hes 4:6 2Nya 5:9
e Zb 33:2
f 1Nya 16:5 2Nya 5:12, 13
g 1Nya 6:31, 33 1Nya 25:5
h 1Nya 6:31, 39 1Nya 25:1, 2 Zb 83:Uta
i 1Nya 6:31, 44
j 1Nya 25:9
k 1Nya 6:31-33
l 1Nya 25:1
m 1Nya 13:8
n Zb 46:Uta
o 1Nya 16:4, 5
p Zb 6:Uta

**15:12** * Yaani, ukoo wa upande wa baba.

**15:20, 21** * Angalia Kamusi, uku. 2012.

22 Kenania[a] mkuu wa Walawi
alisimamia usafirishaji, kwa
maana alikuwa stadi, 23 na
Berekia na Elkana walikuwa
walinzi wa malango kwa aji-
li ya Sanduku. 24 Makuhani
Shebania, Yoshafati, Nethane-
li, Amasai, Zekaria, Benaya,
na Eliezeri walipiga tarumbe-
ta kwa sauti kubwa mbele ya
Sanduku la Mungu wa kweli,[b]
na Obed-edomu na Yehia wa-
litumikia pia wakiwa walinzi
wa malango kwa ajili ya Sa-
nduku.

25 Kisha Daudi na wazee wa
Israeli na wakuu wa maelfu
walikuwa wakitembea kando-
kando ili kulipandisha sandu-
ku la agano la Yehova
kutoka katika nyumba ya
Obed-edomu[c] wakishangilia.[d]
26 Mungu wa kweli alipowa-
saidia Walawi waliokuwa waki-
libeba sanduku la agano la Ye-
hova, waliwatoa dhabihu ng'o-
mbe dume saba wachanga na
kondoo dume saba.[e] 27 Dau-
di alikuwa amevaa joho lisilo
na mikono la kitambaa bora,
kama walivyovaa Walawi wote
waliobeba Sanduku hilo, wai-
mbaji, na Kenania mkuu wa
usafirishaji na wa waimbaji;
Daudi pia alikuwa amevaa
efodi ya kitani.[f] 28 Waisraeli
wote walikuwa wakilipandisha
sanduku la agano la Yehova
kwa kelele za shangwe,[g] waki-
piga pembe, tarumbeta,[h] ma-
toazi, na kupiga kwa sauti ku-
bwa vinanda na vinubi.[i]

29 Lakini sanduku la aga-
no la Yehova lilipofika kwenye
Jiji la Daudi,[j] Mikali, binti ya
Sauli,[k] akaangalia chini kupi-
tia dirishani, akamwona Mfal-
me Daudi akirukaruka na ku-
sherehekea; akaanza kumdha-
rau moyoni mwake.[l]

SURA YA 15
a 1Nya 15:27
b 1Nya 16:4, 6
c 1Nya 13:14
d 2Sa 6:4, 5
2Sa 6:12
e 2Sa 6:13
f 2Sa 6:14, 15
g 1Nya 13:8
h 1Nya 16:4, 6
i 2Sa 6:5
j 1Nya 17:1
k 1Sa 18:27
2Sa 3:13, 14
l 2Sa 6:16

Safu ya 2

SURA YA 16
a 1Fa 8:1
1Nya 15:1
b 2Sa 6:17-19
1Fa 8:5
c Law 1:3
d Law 3:1
e Hes 18:2
f 1Nya 6:31, 39
g 1Nya 15:18
h 1Nya 15:21
i 1Nya 15:17, 19
j 1Nya 6:31, 39
k Zb 106:1
l Zb 67:2
Zb 105:1-6
Isa 12:4
m 2Sa 23:1
Efe 5:19

16 Basi wakaliingiza Sa-
nduku la Mungu wa
kweli na kuliweka ndani
ya hema ambalo Daudi aliku-
wa amepiga ili aliweke humo;[a]
nao wakatoa dhabihu za kute-
ketezwa na dhabihu za ushiri-
ka mbele za Mungu wa kwe-
li.[b] 2 Daudi alipomaliza ku-
toa dhabihu za kuteketezwa[c]
na dhabihu za ushirika,[d] aka-
wabariki watu katika jina la
Yehova. 3 Isitoshe, aliwaga-
wia Waisraeli wote, kila mwa-
namume na mwanamke, mka-
te mmoja wa mviringo, keki
ya tende, na keki ya zabibu
kavu. 4 Kisha akawaweka
baadhi ya Walawi wahudumu
mbele ya Sanduku la Yehova,[e]
wamheshimu,* wamshukuru,
na kumsifu Yehova Mungu wa
Israeli. 5 Asafu[f] alikuwa kio-
ngozi, na wa pili Zekaria; naye
Yeieli, Shemiramothi, Yehie-
li, Matithia, Eliabu, Benaya,
Obed-edomu, na Yeieli[g] wali-
piga vinanda na vinubi;[h] na
Asafu alipiga matoazi,[i] 6 na
makuhani Benaya na Yahazie-
li walipiga tarumbeta daima
mbele ya sanduku la agano la
Mungu wa kweli.

7 Hiyo ndiyo siku ambayo
Daudi kwa mara ya kwanza
alitunga* wimbo huu wa ku-
mshukuru Yehova na kumwa-
giza Asafu[j] na ndugu zake
wauimbe:

8 "Mshukuruni Yehova,[k] lii-
tieni jina lake,
Yajulisheni mataifa mate-
ndo yake![l]
9 Mwimbieni, mwimbieni
sifa,*[m]

16:4 * Tnn., "wamkumbuke." 16:7 * Au "alichangia." 16:9 * Au "mpigieni muziki."

Tafakarini* kazi zake zote
zinazostaajabisha.[a]
10 Jivunieni jina lake takatifu.[b]
Mioyo ya wale wanaomtafuta Yehova na ishangilie.[c]
11 Mtafuteni Yehova[d] na nguvu zake,
Utafuteni uso* wake daima.[e]
12 Kumbukeni kazi zinazostaajabisha alizofanya,[f]
Miujiza yake na hukumu alizotangaza,
13 Enyi uzao wa* Israeli mtumishi wake,[g]
Enyi wana wa Yakobo, watu wake aliowachagua.[h]
14 Yeye ni Yehova Mungu wetu.[i]
Hukumu zake ziko duniani kote.[j]
15 Kumbukeni agano lake milele,
Ahadi aliyotoa,* hata kufikia vizazi elfu,[k]
16 Agano alilofanya na Abrahamu,[l]
Na kiapo alichomwapia Isaka,[m]
17 Alichotoa kama amri kwa Yakobo[n]
Na kama agano la kudumu kwa Israeli,
18 Akisema, 'Nitakupa nchi ya Kanaani[o]
Kuwa urithi wako uliogawiwa.'[p]
19 Mlipokuwa wachache,
Naam, wachache sana, nanyi mlikuwa wageni nchini.[q]
20 Walitembeatembea kutoka taifa moja hadi taifa lingine,
Kutoka ufalme mmoja hadi ufalme mwingine.[a]
21 Hakumruhusu mtu yeyote awakandamize,[b]
Lakini kwa sababu yao aliwakaripia wafalme,[c]
22 Akisema, 'Msiwaguse watiwa-mafuta wangu,
Wala msiwatendee manabii wangu jambo lolote baya.'[d]
23 Mwimbieni Yehova, dunia yote!
Tangazeni wokovu wake siku baada ya siku![e]
24 Tangazeni utukufu wake miongoni mwa mataifa,
Kazi zake zinazostaajabisha miongoni mwa mataifa yote.
25 Kwa maana Yehova ni mkuu na anastahili kusifiwa kuliko wote.
Anaogopesha kuliko miungu mingine yote.[f]
26 Miungu yote ya mataifa ni miungu ya ubatili,[g]
Lakini Yehova ndiye aliyeziumba mbingu.[h]
27 Mbele zake kuna utukufu* na fahari;[i]
Katika makao yake kuna nguvu na shangwe.[j]
28 Mpeni Yehova anachostahili, enyi familia za mataifa,
Mpeni Yehova anachostahili kwa sababu ya utukufu wake na nguvu zake.[k]
29 Mpeni Yehova utukufu ambao jina lake linastahili;[l]

---

16:9 *Au labda, "Zungumzeni kuhusu." 16:11 *Au "uwepo." 16:13 *Au "wazao wa." Tnn., "mbegu ya." 16:15 *Tnn., "Neno aliloamuru."

16:27 *Au "adhama."

SURA YA 16
a Zb 107:43
b Law 22:32; Isa 45:25; Yer 9:24
c 1Nya 28:9; Flp 4:4
d Amo 5:4; Sef 2:3
e Zb 24:5, 6
f Zb 111:2-4
g Isa 41:8
h Zb 135:4
i Zb 95:7
j Zb 105:7-11
k Kum 7:9
l Mwa 15:18; Mwa 17:1, 2
m Mwa 26:3-5
n Mwa 28:14
o Mwa 12:7; Mwa 17:8; Mwa 35:12
p Kum 32:8
q Mwa 34:30; Kum 26:5; Zb 105:12-15

Safu ya 2
a Mwa 20:1; Mwa 46:6
b Mwa 31:7, 42
c Mwa 12:17; Mwa 20:3
d Mwa 20:7
e Zb 40:10; Zb 96:1-6
f Kut 15:11
g Isa 45:20; 1Ko 8:4
h Isa 44:24
i Kum 33:26; Zb 8:1
j 1Ti 1:11
k Zb 68:34; Zb 96:7-13
l Kum 28:58; Ne 9:5; Zb 148:13

Leteni zawadi na mje mbele zake.[a]
Mwinamieni* Yehova katika mapambo matakatifu.#[b]
**30** Tetemekeni mbele zake, dunia yote!
Dunia imeimarishwa kabisa; haiwezi kusogezwa.*[c]
**31** Mbingu na zishangilie, dunia na iwe na shangwe;[d]
Tangazeni miongoni mwa mataifa: 'Yehova amekuwa Mfalme!'[e]
**32** Bahari na ingurume na vitu vyote vinavyoijaza;
Mashamba na vitu vyote vilivyomo na vishangilie.
**33** Wakati uleule miti ya msituni na ishangilie kwa sauti mbele za Yehova,
Kwa maana anakuja* kuihukumu dunia.
**34** Mshukuruni Yehova, kwa maana yeye ni mwema;[f]
Upendo wake mshikamanifu unadumu milele.[g]
**35** Nanyi semeni, 'Tuokoe, Ee Mungu wa wokovu wetu,[h]
Tukusanye na kutuokoa kutoka katika mataifa,
Ili tulishukuru jina lako takatifu[i]
Na tushangilie kukusifu wewe.[j]
**36** Yehova, Mungu wa Israeli, na asifiwe
Kwa umilele wote.'"*

Na watu wote wakasema, "Amina!"# nao wakamsifu Yehova.

**37** Kisha Daudi akamwacha
Asafu[a] na ndugu zake hapo
mbele ya sanduku la agano la
Yehova ili wahudumu daima
mbele ya Sanduku[b] hilo, kuli-
ngana na utaratibu wa kila
siku.[c] **38** Obed-edomu na
ndugu zake, watu 68, na Obed-
edomu mwana wa Yeduthuni,
na Hosa walikuwa walinzi wa
malango; **39** na kuhani Sa-
doki[d] na makuhani wenzake
walikuwa mbele ya hema la
ibada la Yehova mahali pa juu
kule Gibeoni[e] **40** ili wamto-
lee Yehova kwa ukawaida dha-
bihu za kuteketezwa kwenye
madhabahu ya dhabihu za ku-
teketezwa, asubuhi na jioni,
na kufanya mambo yote ya-
liyoandikwa katika Sheria
ya Yehova aliyowaamuru Wa-
israeli wafuate.[f] **41** Waliku-
wa pamoja na Hemani na Ye-
duthuni[g] na wanaume wengi-
ne waliochaguliwa na kuta-
jwa majina ili wamshukuru
Yehova,[h] kwa sababu "upe-
ndo wake mshikamanifu una-
dumu milele";[i] **42** nao wali-
kuwa pamoja na Hemani[j] na
Yeduthuni ili wapige tarumbe-
ta, matoazi, na ala zilizotu-
miwa kumsifu* Mungu wa
kweli; na wana wa Yeduthu-
ni[k] walikuwa langoni. **43** Ki-
sha watu wote wakaenda nyu-
mbani kwao, na Daudi akae-
nda kuwabariki watu wa nyu-
mba yake mwenyewe.

**17** Mara tu Daudi alipoanza kuishi katika nyumba yake mwenyewe,* alimwambia hivi nabii Nathani:[l] "Mimi hapa ninaishi katika nyumba ya mierezi[m] huku sanduku la agano la Yehova liki-

**16:29** *Au "Mwabuduni." #Au labda, "kwa sababu ya fahari ya utakatifu wake." **16:30** *Au "kutikiswa; kufanywa ipepesuke." **16:33** *Au "amekuja." **16:36** *Au "milele na milele." #Au "Na iwe hivyo!"

**16:42** *Au "na ala za wimbo wa." **17:1** *Au "jumba lake mwenyewe la mfalme."

SURA YA 16
a 1Nya 29:3-5, Mt 5:23
b Kum 26:10
c Zb 104:5, Mhu 1:4
d Zb 97:1
e Ufu 19:6
f 2Nya 5:13, Lu 18:19
g Zb 103:17, Yer 31:3, Omb 3:22
h Zb 68:20
i Zb 122:4
j Isa 43:21

Safu ya 2
a 1Nya 15:16, 17
b 1Nya 16:4-6
c Kut 29:38, 2Nya 13:11, Ezr 3:4
d 1Nya 12:28
e 1Fa 3:4
f Kut 29:39, 2Nya 2:4
g 1Nya 25:1
h 1Nya 16:4
i 2Nya 5:13, Ezr 3:11
j 1Nya 6:31, 33, 1Nya 15:16, 17
k 1Nya 25:1, 3

SURA YA 17
l 1Fa 1:8, 1Nya 29:29
m 1Nya 14:1

wa ndani ya vitambaa vya ma-
hema.”[a] **2** Nathani akamwa-
mbia Daudi: “Fanya jambo lo-
lote lililo moyoni mwako, kwa
sababu Mungu wa kweli yuko
pamoja nawe.”
**3** Usiku huohuo, neno hili
la Mungu likamjia Nathani:
**4** “Nenda ukamwambie mtu-
mishi wangu Daudi, ‘Yehova
anasema hivi: “Si wewe utaka-
yenijengea nyumba nitakayo-
kaa ndani yake.[b] **5** Kwa maa-
na sijakaa ndani ya nyumba
tangu siku nilipowatoa nje
Waisraeli mpaka leo, bali ni-
mekuwa nikihama hema moja
hadi hema lingine na kutoka
hema moja la ibada hadi hema
lingine la ibada.*[c] **6** Wakati
wote nilipotembea na Wais-
raeli wote, je, niliwahi wakati
wowote kumuuliza mwamuzi
yeyote wa Israeli niliyemweka
awachunge watu wangu, ‘Kwa
nini hukunijengea nyumba ya
mierezi?’”’
**7** “Sasa mwambie hivi mtu-
mishi wangu Daudi: ‘Yeho-
va wa majeshi anasema hivi:
“Nilikutoa malishoni, ili usie-
ndelee kuchunga kondoo, uwe
kiongozi wa watu wangu Wais-
raeli.[d] **8** Nami nitakuwa pa-
moja nawe popote utaka-
poenda,[e] nami nitawaangami-
za maadui wako wote kutoka
mbele yako;[f] nami nitakuje-
ngea jina kama jina la watu
maarufu duniani.[g] **9** Nita-
chagua mahali kwa ajili ya
watu wangu Waisraeli na ku-
waweka humo, nao wataishi
humo na hawatasumbuliwa
tena; na watu waovu hawata-
wakandamiza* tena kama wa-
livyofanya zamani,[a] **10** ta-
ngu siku nilipowaweka waa-
muzi juu ya watu wangu
Waisraeli.[b] Nami nitawashinda
maadui wako wote.[c] Pia, ni-
nakuambia, ‘Yehova atakuje-
ngea nyumba.’*
**11** “‘“Siku zako zitakapo-
kwisha nawe uzikwe pamoja
na mababu zako, nitamwinua
mzao wako* baada yako, mmo-
ja wa wana wako,[d] nami nitaui-
marisha kabisa ufalme wake.[e]
**12** Yeye ndiye atakayenije-
ngea nyumba,[f] nami nitakii-
marisha kabisa kiti chake cha
ufalme milele.[g] **13** Nitakuwa
baba yake, naye atakuwa mwa-
nangu.[h] Sitauondoa upendo
wangu mshikamanifu kutoka
kwake[i] kama nilivyouondoa
kutoka kwa yule aliyekutangu-
lia.[j] **14** Nitamfanya asimame
katika nyumba yangu na ka-
tika ufalme wangu milele,[k] na
kiti chake cha ufalme kitadu-
mu milele.”’”[l]
**15** Nathani alimwambia
Daudi maneno hayo yote na
maono hayo yote.
**16** Ndipo Mfalme Daudi
akaingia na kuketi mbele
za Yehova na kusema: “Mimi
ni nani, Ee Yehova Mu-
ngu? Na nyumba yangu ni nini
hivi kwamba umenileta mpa-
ka hapa nilipofika?[m] **17** Na
kana kwamba hilo halitoshi,
Ee Mungu, unasema pia kwa-
mba nyumba yangu mimi mtu-
mishi wako itadumu kwa
muda mrefu,[n] nawe umeniona
kuwa mtu anayepaswa kukwe-
zwa zaidi,* Ee Yehova Mungu.
**18** Mimi mtumishi wako
Daudi nitakwambia nini zai-
di kuhusu heshima uliyonipa

---

**17:5** *Labda inamaanisha “kutoka kambi moja ya mahema hadi nyingine na kutoka eneo moja la kuishi hadi lingine.” **17:9** *Tnn., “hawatawachosha.”

**17:10** *Au “ukoo wa kifalme.” **17:11** *Tnn., “nitainua mbegu yako.” **17:17** *Au “mtu mwenye cheo kikubwa.”

---

**SURA YA 17**

*a* 2Sa 7:1-3; 1Nya 15:1; 2Nya 1:4
*b* 2Sa 7:4-7; 1Fa 8:17-19; 1Nya 22:7, 8
*c* Kut 40:2; Hes 4:24, 25; 2Sa 6:17; Zb 78:60
*d* 1Sa 16:11, 12; 1Sa 17:15; 1Sa 25:30; 2Sa 7:8-11; Zb 78:70, 71
*e* 1Sa 18:14; 2Sa 8:6
*f* 1Sa 25:29; 1Sa 26:10; Zb 89:20, 22
*g* 1Sa 18:30

**Safu ya 2**

*a* Kut 2:23
*b* Amu 2:16
*c* Zb 18:40
*d* 1Fa 8:20; Zb 132:11
*e* 2Sa 7:12-17; 1Fa 9:5; 1Nya 28:5; Yer 23:5
*f* 1Fa 5:5; 1Nya 22:10
*g* Zb 89:3, 4; Isa 9:7; Da 2:44
*h* 2Sa 7:14; Lu 9:35; Ebr 1:5
*i* Isa 55:3
*j* 1Sa 15:24, 28; 1Nya 10:13, 14
*k* Da 2:44; Yoh 1:49; 2Pe 1:11
*l* Zb 89:36; Yer 33:20, 21; Lu 1:32, 33; Ebr 1:8; Ufu 3:21
*m* 2Sa 7:8; 2Sa 7:18-20
*n* Mt 22:42; Mdo 13:34; Ufu 22:16

na wewe unanijua vizuri
sana mimi mtumishi wako?[a]
**19** Ee Yehova, kwa ajili yangu
mimi mtumishi wako na ku-
patana na moyo wako* ume-
tenda mambo haya yote ma-
kuu kwa kufunua ukuu wako.[b]
**20** Ee Yehova, hakuna aliye
kama wewe,[c] na hakuna Mu-
ngu ila wewe;[d] mambo yote
tuliyosikia kwa masikio yetu
yanathibitisha jambo hilo.
**21** Na kuna taifa gani lingine
duniani lililo kama watu wako
Waisraeli?[e] Wewe Mungu wa
kweli ulienda na kuwakomboa
wakiwa watu wako.[f] Ulijije-
ngea jina kwa matendo yako
makuu na yenye kuogope-
sha,[g] ukayafukuza mataifa
kutoka mbele ya watu wako[h]
uliowakomboa kutoka Misri.
**22** Uliwafanya watu wako Wa-
israeli wawe watu wako mile-
le;[i] na wewe, Ee Yehova,
ukawa Mungu wao.[j] **23** Sasa,
Ee Yehova, ahadi uliyotoa ku-
nihusu mimi mtumishi wako
na nyumba yangu na ithibi-
tike kuwa ya uaminifu mile-
le, na ufanye kama ulivyoahi-
di.[k] **24** Jina lako na lidumu
na kukwezwa[l] milele, ili watu
waseme, 'Yehova wa majeshi,
Mungu wa Israeli, ni Mungu
kwa Israeli,' na nyumba ya-
ngu mimi mtumishi wako Dau-
di na iimarishwe kabisa mbele
zako.[m] **25** Kwa maana wewe,
Mungu wangu, umenifunulia
mimi mtumishi wako kusudi
lako la kunijengea nyumba.*
Ndiyo sababu mimi mtumishi
wako nina ujasiri wa kutoa
sala hii kwako. **26** Na sasa,
Ee Yehova, wewe ndiye Mu-
ngu wa kweli, nawe umeahi-
di mambo hayo mema ku-
nihusu mimi mtumishi wako.
**27** Basi na ufurahie kuibariki
nyumba yangu mimi mtumishi
wako, na idumu milele mbe-
le zako, kwa sababu wewe, Ee
Yehova, umeibariki, nayo ime-
barikiwa milele."

**18** Wakati fulani baadaye,
Daudi aliwashinda Wafi-
listi na kuwatiisha, akachukua
jiji la Gathi[a] na miji yake ku-
toka mikononi mwa Wafilisti.[b]
**2** Kisha akawashinda Wamoa-
bu,[c] na Wamoabu wakawa wa-
tumishi wa Daudi na kumletea
ushuru.[d]

**3** Daudi alimshinda Mfal-
me Hadadezeri[e] wa Soba[f] ka-
ribu na Hamathi[g] alipokuwa
akienda kuimarisha mamlaka
yake katika eneo la Mto Efra-
ti.[h] **4** Daudi akateka magari
1,000 ya vita, wapanda fara-
si 7,000, na wanajeshi 20,000
wanaotembea kwa miguu.[i]
Kisha Daudi akawakata fara-
si wote mishipa ya miguu isi-
pokuwa farasi 100 waliokoko-
ta magari.[j] **5** Wasiria wa Da-
masko walipokuja kumsaidia
Mfalme Hadadezeri wa Soba,
Daudi aliwaua Wasiria 22,000.[k]
**6** Halafu Daudi akaweka ka-
mbi za kijeshi kule Siria ya
Damasko, na Wasiria wakawa
watumishi wa Daudi na ku-
mletea ushuru. Yehova alimpa
Daudi ushindi* popote alipoe-
nda.[l] **7** Isitoshe, Daudi ali-
chukua ngao za mviringo za
dhahabu kutoka kwa watumi-
shi wa Hadadezeri na kuzile-
ta Yerusalemu. **8** Daudi ali-
chukua shaba nyingi sana ku-
toka Tibhathi na Kuni, majiji
ya Hadadezeri. Sulemani alii-
tumia kutengenezea Bahari

SURA YA 17
a Zb 139:1
b 2Sa 7:21-24
c Kut 15:11
d Isa 43:10
e Kum 4:7; Zb 147:20
f Kut 19:5; Zb 77:15
g Kum 4:34; Ne 9:10; Isa 63:12; Eze 20:9
h Kum 7:1; Yos 10:42; Yos 21:44
i 1Sa 12:22
j Mwa 17:7; Kum 7:6, 9
k 2Sa 7:25-29
l 2Nya 6:33; Zb 72:19; Mt 6:9; Yoh 12:28
m Zb 89:35, 36

Safu ya 2

SURA YA 18
a 1Sa 5:8; 2Sa 1:20
b 2Sa 8:1
c Hes 24:17; Zb 60:8
d 2Sa 8:2; 2Fa 3:4
e 1Fa 11:23
f 1Sa 14:47; 2Sa 10:6; Zb 60:Uta
g 2Nya 8:3
h Mwa 15:18; Kut 23:31; 2Sa 8:3, 4
i Zb 20:7
j Kum 17:16; Zb 33:17
k 2Sa 8:5-8
l 1Nya 17:8

**17:19** * Au "kulingana na mapenzi yako."
**17:25** * Au "ukoo wa kifalme."
**18:6** * Au "wokovu."

ya Shaba,[a] nguzo, na vyombo
vya shaba.[b]
9 Mfalme Tou wa Hama-
thi aliposikia kwamba Dau-
di alikuwa amelishinda jeshi
lote la Mfalme Hadadezeri[c] wa
Soba,[d] 10 mara moja alimtu-
ma Hadoramu mwana wake
kwa Mfalme Daudi ili amjulie
hali na kumpongeza kwa sa-
babu alikuwa amepigana na
Hadadezeri na kumshinda
(kwa maana mara nyingi Ha-
dadezeri alimshambulia Tou),
na Hadoramu alimletea Daudi
kila aina ya vitu vya dhahabu,
fedha, na shaba. 11 Mfalme
Daudi akavitakasa vitu hivyo
ili viwe vya Yehova,[e] pamoja
na fedha na dhahabu aliyo-
kuwa amechukua kutoka kwa
mataifa yote: kutoka kwa
Waedomu na Wamoabu, kuto-
ka kwa Waamoni,[f] Wafilisti,[g]
na Waamaleki.[h]
12 Abishai[i] mwana wa Seru-
ya[j] aliwaua Waedomu 18,000
katika Bonde la Chumvi.[k]
13 Aliweka kambi za kije-
shi huko Edomu, na Waedomu
wote wakawa watumishi wa
Daudi.[l] Yehova alimpa Daudi
ushindi* popote alipoenda.[m]
14 Daudi akaendelea kutawa-
la Israeli yote,[n] naye aliwa-
tawala watu wake wote kwa
haki na uadilifu.[o] 15 Yoabu
mwana wa Seruya alikuwa
mkuu wa jeshi,[p] Yehoshafa-
ti[q] mwana wa Ahiludi alifanya
kazi ya kuweka kumbukumbu,
16 Sadoki mwana wa Ahitu-
bu na Ahimeleki mwana wa
Abiathari walikuwa makuhani,
na Shavsha alikuwa mwandi-
shi. 17 Benaya mwana wa Ye-
hoyada aliwasimamia Wakere-
thi[r] na Wapelethi.[s] Na wana wa
Daudi walikuwa na cheo cha
kwanza baada ya mfalme.

19 Baadaye Nahashi mfal-
me wa Waamoni akafa,
na mwanawe akawa mfalme
baada yake.[a] 2 Ndipo Daudi
akasema: "Nitamtendea kwa
upendo mshikamanifu[b] Hanu-
ni mwana wa Nahashi, kwa
sababu baba yake alinite-
ndea kwa upendo mshikama-
nifu." Basi Daudi akawatuma
wajumbe ili wamfariji baada
ya kufiwa na baba yake. La-
kini watumishi wa Daudi wali-
pofika katika nchi ya Waamo-
ni[c] kumfariji Hanuni, 3 wa-
kuu wa Waamoni wakamwa-
mbia Hanuni: "Je, unafikiri
kwamba Daudi anawatuma
wafariji kwako ili kumheshi-
mu baba yako? Je, watumishi
wake hawajaja kwako ili kufa-
nya uchunguzi kamili na ku-
kupindua wewe na kuipelele-
za nchi?" 4 Kwa hiyo Hanu-
ni akawachukua watumishi wa
Daudi, akawanyoa,[d] akakata
nguo zao katikati kwenye ma-
tako na kuwafukuza. 5 Dau-
di alipoambiwa kuhusu wa-
naume hao, mara moja aka-
watuma wanaume wengine
waende kukutana nao, kwa
sababu wanaume hao waliku-
wa wameaibishwa sana; mfal-
me akawaambia: "Kaeni Yeri-
ko[e] mpaka ndevu zenu zitaka-
poota, kisha mrudi."
6 Baada ya muda Waamo-
ni wakaona kuwa wananu-
ka mbele ya Daudi, kwa hiyo
Hanuni na Waamoni wakatu-
ma talanta 1,000 za fedha*
ili kukodi magari ya vita na
wapanda farasi kutoka Me-
sopotamia,# Aram-maaka, na

SURA YA 18
a 1Fa 7:23
b 1Fa 7:15, 45
c 2Sa 8:3
d 2Sa 8:9-11
e Yos 6:19; 2Nya 5:1
f 1Nya 20:1
g 2Sa 5:25
h 1Sa 27:8, 9; 1Sa 30:18, 20
i 1Sa 26:6; 2Sa 3:30; 2Sa 10:10; 2Sa 20:6; 2Sa 21:17
j 1Nya 2:15, 16
k 2Sa 8:13, 14
l Mwa 25:23; Mwa 27:40
m Zb 18:48; Zb 144:10
n 1Fa 2:11
o 2Sa 8:15-18; 2Sa 23:3, 4; Zb 78:70-72
p 1Nya 11:6
q 1Fa 4:3
r 1Sa 30:14; Sef 2:5
s 1Fa 1:38

Safu ya 2

SURA YA 19
a 2Sa 10:1-5
b 2Sa 9:7
c Mwa 19:36, 38
d Law 19:27
e 1Fa 16:34

18:13 * Au "wokovu."

19:6 * Talanta moja ilikuwa na uzito wa kilogramu 34.2. Angalia Nyongeza B14.
# Tnn., "Aram-naharaimu."

Soba.[a] **7** Basi wakakodi ma-
gari 32,000 ya vita, pamoja
na mfalme wa Maaka na watu
wake. Kisha wakaja na kupi-
ga kambi mbele ya Medeba.[b]
Waamoni wakakusanyika pa-
moja kutoka katika majiji yao,
wakaja ili kupigana vita.

**8** Daudi aliposikia habari
hizo, alimtuma Yoabu[c] na je-
shi lote, kutia ndani mashujaa
wake hodari zaidi.[d] **9** Nao
Waamoni wakatoka na kujipa-
nga kivita kwenye lango la jiji
huku wafalme waliokuja waki-
wa peke yao uwanjani.

**10** Yoabu alipoona kwa-
mba anashambuliwa upande
wa mbele na wa nyuma, ali-
chagua baadhi ya wanajeshi
bora Israeli na kuwapanga ki-
vita ili wapigane na Wasiria.[e]
**11** Wanaume waliobaki aliwa-
weka chini ya usimamizi wa*
Abishai ndugu yake,[f] ili
awapange kivita kupigana na
Waamoni. **12** Kisha akase-
ma: "Ikiwa Wasiria[g] watanizidi
nguvu, basi mtaniokoa; laki-
ni Waamoni wakiwazidi ninyi
nguvu, nitawaokoa. **13** Ni la-
zima tuwe imara na jasiri[h] kwa
ajili ya watu wetu na kwa ajili
ya majiji ya Mungu wetu, naye
Yehova atafanya yaliyo mema
machoni pake."

**14** Kisha Yoabu na wana-
ume wake wakasonga mbe-
le kwenda kupigana vita na
Wasiria, nao wakamkimbia.[i]
**15** Waamoni walipoona kwa-
mba Wasiria wamekimbia, wa-
kamkimbia pia Abishai ndugu
yake na kuingia jijini. Baada
ya hayo, Yoabu akarudi Yeru-
salemu.

**16** Wasiria walipoona kwa-
mba wameshindwa na Wais-
raeli, waliwatuma wajumbe
wawaite Wasiria waliokuwa
katika eneo la Mto Efrati,[a] wa-
kiongozwa na Shofaki mkuu
wa jeshi la Hadadezeri.[b]

**17** Daudi alipoambiwa ha-
bari hiyo, akawakusanya Wa-
israeli wote mara moja, wa-
kavuka Yordani na kuwafikia,
wakajipanga kivita ili kupiga-
na nao. Daudi alijipanga kivi-
ta ili kupigana na Wasiria, nao
wakapigana naye.[c] **18** Laki-
ni Wasiria waliwakimbia Wa-
israeli; Daudi akawaua Wasi-
ria 7,000 walioendesha maga-
ri ya vita na wanajeshi 40,000
waliotembea kwa miguu, aka-
muua Shofaki mkuu wa jeshi.
**19** Watumishi wa Hadadeze-
ri walipoona kwamba wame-
shindwa na Waisraeli,[d] mara
moja wakafanya amani na
Daudi, wakawa watumishi
wake;[e] na Wasiria hawakutaka
kuwasaidia tena Waamoni.

**20** Mwanzoni mwa mwa-
ka,* wakati ambapo wa-
falme huenda vitani, Yoabu[f]
aliwaongoza wanajeshi vita-
ni, wakaiharibu nchi ya Waa-
moni; Yoabu akaenda na
kuzingira Raba,[g] lakini Dau-
di akabaki Yerusalemu.[h] Yoa-
bu alishambulia jiji la Raba na
kulibomoa kabisa.[i] **2** Kisha
Daudi akachukua taji lililo-
kuwa kwenye kichwa cha Mal-
kamu, akapata kwamba uzi-
to wa taji hilo ulikuwa talanta
moja* ya dhahabu, nalo lili-
kuwa na mawe yenye thama-
ni; Daudi akavishwa taji hilo
kichwani. Alichukua pia nya-
ra nyingi sana kutoka kati-
ka jiji hilo.[j] **3** Akawatoa nje

SURA YA 19
*a* 1Sa 14:47; 2Sa 8:3; 2Sa 10:6
*b* Yos 13:8, 9
*c* 2Sa 8:16
*d* 2Sa 10:7, 8; 2Sa 23:8
*e* 2Sa 10:9-12
*f* 1Nya 11:20, 21
*g* 2Sa 8:5
*h* Kum 31:6; Yos 1:9
*i* Law 26:7, 8; Kum 28:7; 2Sa 10:13, 14

Safu ya 2
*a* 2Sa 8:3
*b* 2Sa 10:15, 16
*c* 2Sa 10:17-19
*d* Zb 18:39
*e* 1Nya 14:17; Zb 18:44

SURA YA 20
*f* 1Nya 11:6
*g* Kum 3:11
*h* 2Sa 11:1
*i* 2Sa 12:26
*j* 2Sa 8:11, 12; 2Sa 12:30, 31

**19:11** *Tnn., "mikononi mwa."

**20:1** *Yaani, majira ya kuchipua. **20:2** *Talanta moja ilikuwa na uzito wa kilogramu 34.2. Angalia Nyongeza B14.

watu waliokuwa ndani yake,
akawapa kazi[a] ya kukata
mawe kwa misumeno na kufa-
nya kazi kwa vifaa vya chuma
vyenye ncha kali na kwa ma-
shoka. Hivyo ndivyo Daudi ali-
vyofanya katika majiji yote ya
Waamoni. Hatimaye Daudi na
wanajeshi wote wakarudi Ye-
rusalemu.

**4** Baada ya hayo, wakapiga-
na tena na Wafilisti kule Geze-
ri. Wakati huo Sibekai[b] Mhu-
sha alimuua Sipai, aliyekuwa
mzao wa Warefaimu,[c] nao wa-
katiishwa.

**5** Wakapigana tena na Wa-
filisti, na Elhanani mwana wa
Yairi akamuua Lahmi ndugu
ya Goliathi[d] Mgathi, aliyekuwa
na mkuki wenye mpini kama
mti wa wafumaji wa nguo.[e]

**6** Vita vikatokea tena huko
Gathi,[f] ambako kulikuwa na
mwanamume mkubwa isivyo
kawaida,[g] mwenye vidole 6 ka-
tika kila mkono na vidole 6 ka-
tika kila mguu, jumla ya vido-
le 24; naye pia alikuwa mzao
wa Warefaimu.[h] **7** Aliendelea
kuwadhihaki[i] Waisraeli. Basi
Yonathani mwana wa Shimea,[j]
ndugu ya Daudi, akamuua.

**8** Watu hao walikuwa wa-
zao wa Warefaimu[k] huko Ga-
thi,[l] na Daudi na watumishi
wake ndio waliowaua.

**21** Kisha Shetani* akasi-
mama dhidi ya Waisraeli
na kumchochea Daudi awahe-
sabu Waisraeli.[m] **2** Basi Dau-
di akamwambia Yoabu[n] na wa-
kuu wa watu: “Nendeni mka-
wahesabu Waisraeli kuanzia
Beer-sheba mpaka Dani;[o] ki-
sha mniletee habari ili nijue
idadi yao.” **3** Lakini Yoabu
akasema: “Yehova na azidishe
idadi ya watu wake mara 100!
Bwana wangu mfalme, hao
wote tayari ni watumishi wako
bwana wangu, sivyo? Kwa nini
bwana wangu unataka kufanya
hivyo? Kwa nini uwafanye Wa-
israeli wawe na hatia?”

**4** Lakini neno la mfalme li-
kawa na nguvu kuliko neno la
Yoabu. Basi Yoabu akaondo-
ka na kusafiri kotekote
Israeli, kisha akarudi Yeru-
salemu.[a] **5** Basi Yoabu aka-
mpa Daudi idadi ya watu wa-
lioandikishwa. Wanaume wote
wa Israeli waliojihami kwa ma-
panga walikuwa 1,100,000,
na wanaume wa Yuda walio-
jihami kwa mapanga waliku-
wa 470,000.[b] **6** Lakini haku-
waandikisha watu wa kabila
la Lawi na Benjamini miongo-
ni mwao,[c] kwa sababu neno la
mfalme lilimchukiza Yoabu.[d]

**7** Basi jambo hilo haliku-
mpendeza hata kidogo Mungu
wa kweli, kwa hiyo akawale-
tea Waisraeli ugonjwa hatari.
**8** Basi Daudi akamwambia
Mungu wa kweli: “Nimetenda
dhambi[e] kubwa kwa kufanya
jambo hili. Na sasa, tafadha-
li, nisamehe kosa langu mimi
mtumishi wako,[f] kwa maana
nimetenda kwa upumbavu
sana.”[g] **9** Kisha Yehova aka-
mwambia hivi Gadi,[h] mwona-
ji wa Daudi: **10** “Nenda uka-
mwambie Daudi, ‘Yehova ana-
sema hivi: “Ninakupa mambo
matatu ya kuchagua. Chagua
jambo nitakalokutendea.”’”
**11** Basi Gadi akaenda kwa
Daudi na kumwambia, “Yeho-
va anasema hivi: ‘Chagua
**12** ikiwa unataka miaka mita-
tu ya njaa kali,[i] au ikiwa una-
taka maadui wako wakufagilie
mbali kwa miezi mitatu huku
upanga wao ukikuandama,[j] au

**21:1** * Au labda, “mpinzani.”

**SURA YA 20**
*a* 1Fa 9:20, 21
*b* 2Sa 21:18; 1Nya 11:26, 29
*c* Kum 3:13
*d* 1Sa 17:4, 7; 1Sa 21:9
*e* 2Sa 21:19; 1Nya 11:23, 24
*f* Yos 11:22; 1Sa 7:14
*g* Hes 13:33; Kum 2:10; Kum 3:11
*h* 2Sa 21:16; 2Sa 21:20-22
*i* 1Sa 17:10; 2Fa 19:22
*j* 1Nya 2:13
*k* Kum 2:11
*l* 1Sa 17:4

**SURA YA 21**
*m* 2Sa 24:1-3
*n* 2Sa 8:16
*o* Amu 18:29; 2Sa 17:11

**Safu ya 2**
*a* 2Sa 24:4, 8
*b* 2Sa 24:9
*c* Hes 1:47
*d* 1Nya 27:23, 24
*e* 2Sa 12:13
*f* Zb 25:11; Zb 51:1
*g* 2Sa 24:10-14
*h* 1Nya 29:29
*i* Law 26:26
*j* Law 26:14, 17

siku tatu za upanga kutoka
kwa Yehova—nchi ikumbwe na
ugonjwa hatari[a]—huku malai-
ka wa Yehova akileta maanga-
mizi[b] katika eneo lote la Israe-
li.’ Sasa fikiria jibu ninalopa-
swa kumpa Yule aliyenituma.”
**13** Kwa hiyo Daudi akamwa-
mbia Gadi: “Jambo hilo lina-
nihuzunisha sana. Tafadhali,
acha nianguke mkononi mwa
Yehova, kwa maana rehema
zake ni nyingi sana;[c] lakini
usiniache nianguke mkononi
mwa mwanadamu.”[d]
**14** Ndipo Yehova akaleta
ugonjwa hatari[e] Israeli hivi
kwamba watu 70,000 mio-
ngoni mwa Waisraeli wakafa.[f]
**15** Zaidi ya hilo, Mungu wa
kweli alimtuma malaika ka-
tika jiji la Yerusalemu ili ku-
liangamiza; lakini alipokuwa
karibu kuliangamiza, Yehova
akaona jambo hilo na kughai-
ri* kwa sababu ya msiba huo,[g]
akamwambia malaika aliye-
kuwa akiwaangamiza watu:
“Imetosha![h] Sasa shusha mko-
no wako.” Malaika wa Yehova
alikuwa amesimama karibu na
uwanja wa kupuria nafaka wa
Ornani[i] Myebusi.[j]
**16** Daudi alipoinua macho
yake, alimwona malaika wa
Yehova akiwa amesimama
kati ya dunia na mbingu aki-
wa ameshika mkononi mwa-
ke upanga uliochomolewa[k] na
kuelekezwa Yerusalemu. Mara
moja, Daudi na wazee, waki-
wa wamevaa nguo za magu-
nia,[l] wakajiangusha chini kifu-
difudi.[m] **17** Daudi akamwa-
mbia Mungu wa kweli: “Je, si
mimi niliyesema watu wahesa-
biwe? Mimi ndiye niliyetenda
dhambi, na mimi ndiye nili-
yekosea;[a] lakini kondoo hawa
—wamefanya nini? Ee Yehova
Mungu wangu, tafadhali, acha
mkono wako uniadhibu mimi
na nyumba ya baba yangu; la-
kini usiwapige watu wako.”[b]
**18** Ndipo malaika wa Yeho-
va akamwambia Gadi[c] amwa-
mbie Daudi apande na kumje-
ngea Yehova madhabahu kwe-
nye uwanja wa kupuria nafaka
wa Ornani Myebusi.[d] **19** Basi
Daudi akapanda kulingana na
neno la Gadi, alilosema kati-
ka jina la Yehova. **20** Wakati
huo, Ornani akageuka na ku-
mwona huyo malaika, na
wanawe wanne waliokuwa pa-
moja naye wakajificha. Waka-
ti huo Ornani alikuwa akipu-
ra ngano. **21** Daudi alipopa-
nda na kufika kwake, Ornani
alitazama na kumwona Dau-
di, mara moja akatoka kwe-
nye uwanja wa kupuria na ku-
mwinamia Daudi kifudifudi.
**22** Daudi akamwambia Orna-
ni: “Niuzie* uwanja wa kupuria
ili nimjengee Yehova madha-
bahu kwenye uwanja huo. Niu-
zie kwa bei kamili, ili ugonjwa
hatari ambao umewakumba
watu ukomeshwe.”[e] **23** Laki-
ni Ornani akamwambia Dau-
di: “Uchukue uwe wako, bwa-
na wangu mfalme fanya lolo-
te unaloona ni jema.* Tazama,
ninatoa ng’ombe kwa ajili ya
dhabihu za kuteketezwa na ki-
faa cha kupuria[f] utakachotu-
mia kama kuni na ngano ya to-
leo la nafaka. Ninatoa vitu hivi
vyote.”
**24** Hata hivyo, Mfalme Dau-
di akamwambia Ornani:
“Hapana, ni lazima niunu-
nue kwa bei kamili, kwa sa-
babu sitachukua kitu chako

SURA YA 21
a Law 26:25
b 2Fa 19:35
c Kut 34:6, Zb 51:1, Isa 55:7, Omb 3:22
d 2Nya 28:9
e Hes 16:46
f 2Sa 24:15, 16
g Kut 32:14, Kum 32:36
h Zb 90:13
i 2Nya 3:1
j 2Sa 5:6
k Hes 22:31, Yos 5:13
l 2Fa 19:1
m 2Sa 24:17

Safu ya 2
a Zb 51:4
b Kut 32:12, Hes 16:22
c 2Sa 24:11
d 2Sa 24:18-23, 2Nya 3:1
e Hes 25:8
f Isa 28:27

**21:15** * Au “kuhuzunika.”

**21:22** * Tnn., “Nipe.” **21:23** * Tnn., “kilicho chema machoni pako.”

na kumpa Yehova au ku-
toa dhabihu za kuteketezwa
ambazo hazinigharimu cho-
chote."[a] 25 Basi Daudi aka-
mpimia Ornani shekeli 600 za
dhahabu* kwa ajili ya uwa-
nja huo. 26 Kisha Daudi aka-
mjengea Yehova madhabahu[b]
mahali hapo na kutoa dhabi-
hu za kuteketezwa na dhabi-
hu za ushirika, akasali kwa
Yehova, ambaye sasa alimji-
bu kwa kushusha moto[c] ku-
toka mbinguni kwenye ma-
dhabahu hiyo ya dhabihu za
kuteketezwa. 27 Kisha Ye-
hova akamwagiza yule malai-
ka[d] aurudishe upanga wake
kwenye ala. 28 Wakati huo,
Daudi alipoona kwamba Yeho-
va amemjibu kwenye uwanja
wa kupuria wa Ornani Mye-
busi, akaendelea kutoa dha-
bihu hapo. 29 Hata hivyo,
lile hema la ibada la Yehova
ambalo Musa alikuwa amete-
ngeneza nyikani na ile ma-
dhabahu ya dhabihu za ku-
teketezwa vilikuwa mahali pa
juu kule Gibeoni wakati
huo.[e] 30 Lakini Daudi haku-
weza kwenda mbele yake ili
kutafuta ushauri wa Mungu,
kwa maana aliogopa upanga
wa malaika wa Yehova.

**22** Ndipo Daudi akasema:
"Hii ndiyo nyumba ya
Yehova Mungu wa kweli, na
hii ndiyo madhabahu ya dha-
bihu za kuteketezwa kwa ajili
ya Waisraeli."[f]

2 Kisha Daudi akaagiza wa-
kaaji wageni[g] waliokuwa ka-
tika nchi ya Israeli waku-
sanywe, naye akawapa kazi
ya kukata mawe na kuyacho-
nga ili yatumiwe kujenga
nyumba ya Mungu wa kwe-
li.[a] 3 Daudi pia alitayarisha
kiasi kikubwa sana cha chu-
ma ili kitumiwe kutengene-
zea misumari ya milango ya
malango na pia vibanio, na
shaba nyingi sana hivi kwa-
mba haingeweza kupimwa,[b]
4 na pia mbao za mierezi[c] zi-
sizohesabika, kwa maana Wa-
sidoni[d] na Watiro[e] walimle-
tea Daudi mbao nyingi sana
za mierezi. 5 Daudi akase-
ma: "Mwanangu Sulemani ni
mchanga na hana uzoefu,*[f] na
nyumba itakayojengwa kwa
ajili ya Yehova itakuwa na utu-
kufu usio na kifani,[g] hivi kwa-
mba umaarufu na umaridadi[h]
wake utajulikana katika nchi
zote.[i] Kwa hiyo, nitafanya ma-
tayarisho kwa ajili yake." Basi
Daudi akatayarisha vifaa vingi
sana kabla ya kifo chake.

6 Isitoshe, alimwita Sule-
mani mwanawe na kumwagi-
za amjengee nyumba Yeho-
va Mungu wa Israeli. 7 Dau-
di alimwambia hivi Sulemani
mwanawe: "Moyo wangu uli-
tamani kujenga nyumba kwa
ajili ya jina la Yehova Mu-
ngu wangu.[j] 8 Lakini neno
la Yehova lilinijia likise-
ma, 'Umemwaga damu nyingi
sana, nawe umepigana vita
vikubwa. Hutajenga nyumba
kwa ajili ya jina langu,[k] kwa
maana umemwaga damu nyi-
ngi sana duniani mbele zangu.
9 Tazama! Utazaa mwana[l]
atakayekuwa mtu wa ama-
ni,* nami nitampumzisha ku-
tokana na maadui wake
wote wanaomzunguka,[m] kwa
maana jina lake litakuwa
Sulemani,#[n] nami nitawapa

---

21:25 *Shekeli moja ilikuwa na uzito wa gramu 11.4. Angalia Nyongeza B14.

22:5 *Au "hana uwezo." 22:9 *Tnn., "mtulivu." #Linatokana na neno la Kiebrania linalomaanisha "Amani."

---

SURA YA 21
a 2Sa 24:24, 25
b Kut 20:25
c Law 9:23, 24; 1Fa 18:38; 2Nya 7:1
d 2Sa 24:16; Zb 103:20
e 1Fa 3:4; 1Nya 16:39; 2Nya 1:3

SURA YA 22
f Kum 12:5, 6; 2Sa 24:18; 2Nya 3:1
g 1Fa 9:20, 21; 2Nya 2:17, 18

Safu ya 2
a 1Fa 5:15, 17; 1Fa 6:7; 1Fa 7:9
b 1Fa 7:47
c 2Sa 5:11
d 1Fa 5:6, 8
e 2Nya 2:3
f 1Fa 3:7
g 2Nya 2:5
h Hag 2:3
i Zb 68:29
j Kum 12:5, 6; 2Sa 7:2; Zb 132:3-5
k 1Nya 17:4
l 1Nya 28:5
m 2Sa 7:12, 13; 1Fa 4:25; 1Fa 5:4
n 2Sa 12:24

Waisraeli amani na utulivu
katika siku zake.[a] **10** Yeye
ndiye atakayejenga nyumba
kwa ajili ya jina langu.[b] Ataku-
wa mwanangu, nami nitakuwa
baba yake.[c] Nitakiimarisha ka-
bisa kiti cha ufalme wake juu
ya Israeli milele.'[d]

**11** "Sasa, mwanangu, Yeho-
va na awe pamoja nawe, nawe
ufanikiwe na kujenga nyumba
ya Yehova Mungu wako, kama
alivyosema kukuhusu wewe.[e]
**12** Ila tu Yehova akupe bu-
sara na uelewaji[f] atakapoku-
pa mamlaka juu ya Israeli, ili
uweze kuishika sheria ya Ye-
hova Mungu wako.[g] **13** Uta-
fanikiwa ikiwa utashika kwa
uangalifu masharti[h] na she-
ria* ambazo Yehova alimwa-
muru Musa awape Waisraeli.[i]
Uwe jasiri na imara. Usiogope
wala usihofu.[j] **14** Tazama,
nimejitahidi kabisa kufa-
nya matayarisho kwa ajili ya
nyumba ya Yehova, nimewe-
ka talanta 100,000* za dhaha-
bu na talanta 1,000,000 za fe-
dha na shaba nyingi sana[k] na
chuma hivi kwamba haviwezi
kupimwa, nami nimetayarisha
mbao na mawe,[l] lakini utao-
ngeza vitu hivyo. **15** Una
wafanyakazi wengi sana—wa-
kataji wa mawe, waashi,[m]
maseremala, na wafanyakazi
wenye ustadi wa kila aina.[n]
**16** Dhahabu, fedha, shaba,
na chuma haviwezi kupimwa.[o]
Haya, anza kazi, Yehova na
awe pamoja nawe."[p]

**17** Kisha Daudi akawaagi-
za wakuu wote wa Israeli wa-
msaidie Sulemani mwanawe,
akawaambia: **18** "Je, Yeho-
va, Mungu wenu hayuko pa-
moja nanyi, na je, hajawapu-
mzisha pande zote? Kwa maa-
na aliwatia mikononi mwangu
wakaaji wa nchi, na nchi ime-
tiishwa mbele za Yehova na
mbele ya watu wake. **19** Basi
azimieni kwa moyo wenu wote
na nafsi* yenu yote kumtafu-
ta Yehova Mungu wenu,[a] anze-
ni kujenga mahali patakatifu
pa Yehova Mungu wa kweli,[b]
ili mlilete sanduku la agano
la Yehova na vyombo vitakati-
fu vya Mungu wa kweli[c] katika
nyumba iliyojengwa kwa ajili
ya jina la Yehova."[d]

**23** Daudi alipokuwa ame-
zeeka na kukaribia
mwisho wa maisha yake,*
alimweka Sulemani mwana-
we kuwa mfalme wa Israeli.[e]
**2** Akawakusanya wakuu wote
wa Israeli, makuhani,[f] na Wa-
lawi.[g] **3** Walawi waliokuwa
na umri wa miaka 30 na zai-
di walihesabiwa;[h] idadi yao,
mwanamume kwa mwanamu-
me,* ilikuwa 38,000. **4** Wala-
wi 24,000 kati yao walikuwa
wasimamizi wa kazi ya nyu-
mba ya Yehova, na kulikuwa
na maofisa na waamuzi 6,000,[i]
**5** na walinzi 4,000 wa mala-
ngo,[j] na watu 4,000 walimsifu[k]
Yehova kwa ala ambazo Dau-
di alisema hivi kuzihusu: "Ni-
lizitengeneza ili zitumiwe ku-
msifu Mungu."

**6** Kisha Daudi akawapa-
nga* katika vikundi[l] kulinga-
na na wana hawa wa Lawi:
Gershoni, Kohathi, na Me-
rari.[m] **7** Kutoka kwa Wa-
gershoni: Ladani na Shi-
mei. **8** Wana wa Ladani wa-
likuwa Yehieli kiongozi wao,

SURA YA 22
a Zb 72:7
b 1Fa 5:5
c 2Sa 7:14; Ebr 1:5
d 1Nya 17:12-14; Zb 89:35, 36
e 1Nya 28:20
f 2Nya 1:10; Zb 72:1
g Kum 4:6
h Law 19:37; 1Nya 28:7
i Kum 12:1; Kum 17:18, 19; Yos 1:8; 1Fa 2:3; 1Nya 28:7; Zb 19:8, 11
j Yos 1:6, 9; 1Nya 28:20
k 1Nya 29:6, 7
l 1Nya 29:2-4
m 1Fa 5:17; 1Fa 6:7; 1Fa 7:9
n 1Fa 7:13, 14
o 1Nya 22:3
p 2Nya 1:1

Safu ya 2
a Kum 4:29; 2Nya 20:3; Da 9:3
b 1Fa 6:1
c 1Fa 8:6, 21
d Kum 12:21; 1Fa 8:29; 1Fa 9:3

SURA YA 23
e 1Fa 1:33, 39; 1Nya 28:5
f Kut 29:8, 9
g Hes 3:6
h Hes 4:2, 3
i Kum 16:18; 1Nya 26:29; 2Nya 19:8
j 1Nya 26:12
k 1Nya 6:31, 32
l 2Nya 8:14; 2Nya 31:2
m Kut 6:16

**22:13** *Tnn., "hukumu." **22:14** *Talanta moja ilikuwa na uzito wa kilogramu 34.2. Angalia Nyongeza B14.

**22:19** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **23:1** *Tnn., "akiwa amezeeka na akiwa amejaa siku." **23:3** *Tnn., "kichwa kwa kichwa." **23:6** *Au "akawagawa."

Zethamu, na Yoeli,[a] wana wa-
tatu. **9** Wana wa Shimei wa-
likuwa Shelomothi, Hazieli,
na Harani, wana watatu. Hao
walikuwa viongozi wa koo* za
Ladani. **10** Na wana wa Shi-
mei walikuwa Yahathi, Zina,
Yeushi, na Beria. Hao wanne
walikuwa wana wa Shimei.
**11** Yahathi alikuwa kiongozi
na wa pili alikuwa Ziza. Lakini
kwa kuwa Yeushi na Beria ha-
wakuwa na wana wengi, wali-
hesabiwa kama ukoo* mmoja
nao walipewa majukumu ya-
leyale.

**12** Wana wa Kohathi wali-
kuwa Amramu, Ishari,[b] Heb-
roni, na Uzieli,[c] wana wanne.
**13** Wana wa Amramu wali-
kuwa Haruni[d] na Musa.[e] La-
kini Haruni alitengwa kando
daima[f] ili atakase Patakati-
fu Zaidi, yeye na wanawe, ili
watoe dhabihu mbele za Ye-
hova, wamhudumie, na kuta-
ngaza baraka katika jina
lake sikuzote.[g] **14** Majina ya
wana wa Musa, mtu wa Mu-
ngu wa kweli, yaliorodheshwa
miongoni mwa kabila la Wala-
wi. **15** Wana wa Musa wali-
kuwa Gershomu[h] na Elieze-
ri.[i] **16** Shebueli[j] alikuwa kio-
ngozi wa wana wa Gershomu.
**17** Rehabia[k] alikuwa kiongozi
wa wazao* wa Eliezeri; Elieze-
ri hakuwa na wana wengine,
lakini wana wa Rehabia wali-
kuwa wengi sana. **18** Shelo-
mithi[l] alikuwa kiongozi wa
wana wa Ishari.[m] **19** Wana
wa Hebroni walikuwa Yeria
kiongozi wao, wa pili Amaria,
wa tatu Yahazieli, na wa nne
Yekameamu.[n] **20** Wana wa
Uzieli[o] walikuwa Mika kiongo-
zi wao na wa pili Ishia.

**21** Wana wa Merari waliku-
wa Mali na Mushi.[a] Wana wa
Mali walikuwa Eleazari na Ki-
shi. **22** Eleazari alikufa, laki-
ni hakuwa na wana ila mabinti
tu. Basi wana wa Kishi, watu
wao wa ukoo,* waliwaoa.
**23** Wana wa Mushi waliku-
wa Mali, Ederi, na Yeremothi,
wana watatu.

**24** Hao ndio waliokuwa
wana wa Lawi kulingana na
koo zao,* viongozi wa koo
zao,* wale walioandikishwa
na kuhesabiwa na kuorodhe-
shwa kulingana na majina yao
na ambao walitekeleza kazi ya
utumishi wa nyumba ya Ye-
hova, kuanzia umri wa mia-
ka 20 na zaidi. **25** Kwa maa-
na Daudi alikuwa amesema
hivi: “Yehova Mungu wa Israe-
li amewapumzisha watu wake,[b]
naye atakaa Yerusalemu mi-
lele.[c] **26** Pia Walawi hawata-
lazimika kubeba hema la iba-
da wala chombo chake cho-
chote kinachotumiwa katika
utumishi wa hema hilo.”[d]
**27** Kwa maana kulingana na
maagizo ya mwisho ya Daudi,
Walawi wenye umri wa mia-
ka 20 na zaidi walihesabiwa.
**28** Jukumu lao lilikuwa kuwa-
saidia wana wa Haruni[e] katika
utumishi wa nyumba ya Yeho-
va, kusimamia nyua,[f] vyumba
vya kulia chakula, kukitaka-
sa kila kitu kitakatifu, na kazi
yoyote iliyohitaji kufanywa
katika utumishi wa nyumba
ya Mungu wa kweli. **29** Wali-
wasaidia katika kazi ya mika-
te ya tabaka,*[g] unga laini wa
toleo la nafaka, mikate mye-
mbamba isiyo na chachu,[h]
keki zilizookwa, unga wa ku-
kandwa uliochanganywa,[i] na

**SURA YA 23**
a 1Nya 26:21, 22
b Kut 6:21
c Kut 6:18
d Kut 4:14
e Kut 6:20, 26
f Kut 28:1
g Law 9:22; Hes 6:23-27; Kum 21:5
h Kut 2:21, 22
i Kut 18:3, 4
j 1Nya 26:24
k 1Nya 26:25
l 1Nya 24:20, 22
m Hes 3:27
n 1Nya 24:20, 23
o Kut 6:22

**Safu ya 2**
a Kut 6:19
b 2Sa 7:1
c 1Fa 8:12, 13; Zb 135:21
d Hes 4:15
e Hes 3:9
f 1Fa 6:36
g Law 24:5, 6; 1Nya 9:32
h Kut 29:1, 2; Law 2:4
i Law 7:12

---
**23:9, 11, 24** * Yaani, ukoo wa upande wa baba. **23:17** * Tnn., “wana.”

**23:22** * Tnn., “ndugu zao.” **23:29** * Yaani, mikate ya wonyesho.

vipimo vyote vya wingi na
ukubwa. **30** Walipaswa kusi-
mama asubuhi baada ya asu-
buhi[a] ili kumshukuru na ku-
msifu Yehova, na walipa-
swa kufanya hivyo jioni pia.[b]
**31** Walisaidia wakati wowo-
te ambapo dhabihu za kute-
ketezwa zilitolewa kwa Yehova
nyakati za Sabato,[c] miezi mi-
pya,[d] na wakati wa sherehe
za majira,[e] kulingana na ida-
di iliyoamriwa katika sheria
kuzihusu, nao walifanya hivyo
kwa ukawaida mbele za Yeho-
va. **32** Walitimiza pia maju-
kumu yao kuhusiana na hema
la mkutano, mahali patakati-
fu, na kuhusiana na ndugu zao
wana wa Haruni katika utumi-
shi wa nyumba ya Yehova.

**24** Basi hivi ndivyo vilivyo-
kuwa vikundi vya wa-
zao wa Haruni: Wana wa Ha-
runi walikuwa Nadabu,
Abihu,[f] Eleazari, na Itha-
mari.[g] **2** Hata hivyo, Nada-
bu na Abihu walikufa kab-
la ya baba yao,[h] nao hawaku-
wa na wana wowote; lakini
Eleazari[i] na Ithamari walie-
ndelea kutumikia wakiwa ma-
kuhani. **3** Daudi, pamoja na
Sadoki[j] kutoka kwa wana wa
Eleazari na Ahimeleki kuto-
ka kwa wana wa Ithamari, wa-
liwagawa katika vikundi kuli-
ngana na mpangilio wao wa
utumishi. **4** Kwa kuwa wana
wa Eleazari walikuwa na vio-
ngozi wengi kuliko wana wa
Ithamari, waliwagawa ifaavyo:
Wana wa Eleazari walikuwa na
viongozi 16 wa koo zao,* na
wana wa Ithamari walikuwa
na viongozi 8 wa koo zao.*

**5** Pia, waliwagawa kwa
kura,[k] kikundi kimoja pamoja
na kingine, kwa maana kuli-
kuwa na wakuu wa mahali pa-
takatifu na wakuu wa Mungu
wa kweli kutoka kwa wana wa
Eleazari na pia wana wa
Ithamari. **6** Kisha Shemaya
mwana wa Nethaneli mwandi-
shi wa Walawi akaandika ma-
jina yao mbele ya mfalme, wa-
kuu, kuhani Sadoki,[a] Ahimele-
ki[b] mwana wa Abiathari,[c] na
viongozi wa koo* za makuha-
ni na za Walawi, ukoo* mmoja
ulichaguliwa kutoka kwa Elea-
zari na ukoo mmoja ulichagu-
liwa kutoka kwa Ithamari.

**7** Kura ya kwanza ilimwa-
ngukia Yehoyaribu; ya pili Ye-
daya, **8** ya tatu Harimu, ya
nne Seorimu, **9** ya tano Ma-
lkiya, ya sita Miyamini, **10** ya
saba Hakozi, ya nane Abiya,[d]
**11** ya tisa Yeshua, ya kumi
Shekania, **12** ya 11 Eliashibu,
ya 12 Yakimu, **13** ya 13 Hupa,
ya 14 Yeshebeabu, **14** ya 15
Bilga, ya 16 Imeri, **15** ya 17
Heziri, ya 18 Hapisesi, **16** ya
19 Pethahia, ya 20 Yehezkeli,
**17** ya 21 Yakini, ya 22 Gamuli,
**18** ya 23 Delaya, ya 24 Maazia.

**19** Huo ndio uliokuwa mpa-
ngilio wao wa utumishi[e] wali-
pokuwa wakiingia katika nyu-
mba ya Yehova kulingana na
utaratibu uliowekwa na Ha-
runi babu yao, kama Yehova
Mungu wa Israeli alivyoku-
wa amemwamuru.

**20** Hawa ndio Walawi wa-
liobaki: kutoka kwa wana wa
Amramu[f] kulikuwa na Shu-
baeli;[g] kutoka kwa wana wa
Shubaeli, Yehdeya; **21** wana
wa Rehabia:[h] kutoka kwa
wana wa Rehabia, Ishia kio-
ngozi wao; **22** kutoka kwa
Waishari, Shelomothi;[i] kuto-
ka kwa wana wa Shelomothi,
Yahathi; **23** na kutoka kwa

**SURA YA 23**
a Kut 29:39
b 1Nya 16:4, 37
c Kut 20:10
d Hes 10:10; Zb 81:3
e Kum 16:16

**SURA YA 24**
f Law 10:1
g Kut 6:23; Kut 28:1
h Hes 26:61
i Hes 16:39, 40
j 2Sa 8:17
k Met 16:33

**Safu ya 2**
a 1Fa 2:35
b 2Sa 8:17
c 2Sa 19:11; 1Fa 1:5, 7
d Lu 1:5
e 2Fa 11:9; Lu 1:8, 23
f Kut 6:18
g 1Nya 23:16; 1Nya 26:24
h 1Nya 23:17
i 1Nya 23:18

**24:4, 6** *Yaani, ukoo wa upande wa baba.

wana wa Hebroni, Yeria[a] kiongozi wao, wa pili Amaria, wa tatu Yahazieli, wa nne Yekameamu; **24** kutoka kwa wana wa Uzieli, Mika; kutoka kwa wana wa Mika, Shamiri. **25** Ndugu ya Mika alikuwa Ishia; kutoka kwa wana wa Ishia, Zekaria.

**26** Wana wa Merari[b] walikuwa Mali na Mushi; kutoka kwa wana wa Yaazia, Beno. **27** Wana wa Merari: kutoka kwa Yaazia, Beno, Shohamu, Zakuri, na Ibri; **28** kutoka kwa Mali, Eleazari, ambaye hakuwa na wana wowote;[c] **29** Kishi: kutoka kwa wana wa Kishi, Yerahmeeli; **30** na wana wa Mushi walikuwa Mali, Ederi, na Yerimothi.

Hao ndio waliokuwa wana wa Lawi kulingana na koo zao.* **31** Na pia walipiga kura[d] kama walivyofanya ndugu zao wana wa Haruni mbele ya Mfalme Daudi, Sadoki, Ahimeleki, na viongozi wa koo* za makuhani na za Walawi. Kuhusiana na koo,* kiongozi alikuwa sawa kabisa na ndugu yake mdogo.

**25** Isitoshe, Daudi na wakuu wa vikundi vya utumishi waliwatenga baadhi ya wana wa Asafu, Hemani, na Yeduthuni[e] ili watoe unabii kwa kutumia vinubi, vinanda,[f] na matoazi.[g] Hii ndiyo orodha ya wanaume waliowekwa rasmi kwa ajili ya utumishi huo: **2** kutoka kwa wana wa Asafu: Zakuri, Yosefu, Nethania, na Asharela, wana wa Asafu waliokuwa chini ya usimamizi wa Asafu, aliyetoa unabii chini ya usimamizi wa mfalme. **3** Kutoka kwa Yeduthuni,[a] wana wa Yeduthuni walikuwa: Gedalia, Zeri, Yeshaya, Shimei, Hashabia, na Matithia,[b] wana sita, waliokuwa chini ya usimamizi wa Yeduthuni baba yao, aliyetoa unabii kwa kutumia kinubi, akimshukuru na kumsifu Yehova.[c] **4** Kutoka kwa Hemani,[d] wana wa Hemani walikuwa: Bukia, Matania, Uzieli, Shebueli, Yerimothi, Hanania, Hanani, Eliatha, Gidalti, Romamti-ezeri, Yoshbekasha, Malothi, Hothiri, na Mahaziothi. **5** Hao wote walikuwa wana wa Hemani, mwonaji wa mfalme kuhusiana na mambo ya Mungu wa kweli ili kumtukuza;* basi Mungu wa kweli alimpa Hemani wana 14 na mabinti 3. **6** Hao wote walikuwa chini ya usimamizi wa baba yao wakiwa waimbaji katika nyumba ya Yehova, wakitumia matoazi, vinanda, na vinubi[e] kwa ajili ya utumishi wa nyumba ya Mungu wa kweli.

Asafu, Yeduthuni, na Hemani walikuwa chini ya usimamizi wa mfalme.

**7** Idadi yao pamoja na ndugu zao waliozoezwa kumwimbia Yehova, wote wakiwa stadi, ilikuwa 288. **8** Basi walipiga kura[f] ili kupanga zamu zao, mdogo sawa na mkubwa, mwenye ustadi pamoja na mwanafunzi.

**9** Kura ya kwanza ilimwangukia Asafu kwa ajili ya Yosefu,[g] ya pili Gedalia[h] (yeye na ndugu zake na wanawe walikuwa 12); **10** ya tatu Zakuri,[i] wanawe na ndugu zake, 12; **11** ya nne Izri, wanawe na ndugu zake, 12; **12** ya tano

---

**24:30, 31** *Yaani, ukoo wa upande wa baba.

**25:5** *Tnn., "kuinua pembe yake."

SURA YA 24
a 1Nya 26:31
b Mwa 46:11
c 1Nya 23:22
d Met 16:33

SURA YA 25
e 1Nya 16:41, 42 2Nya 5:11, 12 2Nya 35:15
f 1Sa 10:5
g 1Nya 15:16

Safu ya 2
a 1Nya 16:41, 42
b 1Nya 15:16, 18
c Efe 5:19
d 1Nya 15:16, 19
e 1Nya 13:8 1Nya 15:16 1Nya 16:5
f Met 16:33
g 1Nya 25:1, 2
h 1Nya 25:1, 3
i 1Nya 25:1, 2

Nethania,[a] wanawe na ndu-
gu zake, 12; **13** ya sita Bu-
kia, wanawe na ndugu zake, 12;
**14** ya saba Yesharela, wana-
we na ndugu zake, 12; **15** ya
nane Yeshaya, wanawe na ndu-
gu zake, 12; **16** ya tisa Mata-
nia, wanawe na ndugu zake,
12; **17** ya kumi Shimei, wana-
we na ndugu zake, 12; **18** ya
11 Azareli, wanawe na ndu-
gu zake, 12; **19** ya 12 Hasha-
bia, wanawe na ndugu zake,
12; **20** ya 13 Shubaeli,[b] wana-
we na ndugu zake, 12; **21** ya
14 Matithia, wanawe na ndu-
gu zake, 12; **22** ya 15 Yeremo-
thi, wanawe na ndugu zake, 12;
**23** ya 16 Hanania, wanawe na
ndugu zake, 12; **24** ya 17 Yo-
shbekasha, wanawe na ndu-
gu zake, 12; **25** ya 18 Hana-
ni, wanawe na ndugu zake, 12;
**26** ya 19 Malothi, wanawe na
ndugu zake, 12; **27** ya 20 Elia-
tha, wanawe na ndugu zake,
12; **28** ya 21 Hothiri, wana-
we na ndugu zake, 12; **29** ya
22 Gidalti,[c] wanawe na ndugu
zake, 12; **30** ya 23 Mahazio-
thi,[d] wanawe na ndugu zake,
12; **31** ya 24 Romamti-ezeri,[e]
wanawe na ndugu zake, 12.

**26** Hivi ndivyo vilivyokuwa
vikundi vya walinzi:[f] ku-
toka kwa Wakora, Meshele-
mia[g] mwana wa Kore wa
wana wa Asafu. **2** Na Meshe-
lemia alikuwa na wana: Ze-
karia mzaliwa wa kwanza, wa
pili Yediaeli, wa tatu Zeba-
dia, wa nne Yathnieli, **3** wa
tano Elamu, wa sita Yehoha-
nani, wa saba Elieho-enai.
**4** Na Obed-edomu alikuwa na
wana: Shemaya mzaliwa wa
kwanza, wa pili Yehozabadi,
wa tatu Yoa, wa nne Sakari,
wa tano Nethaneli, **5** wa sita
Amieli, wa saba Isakari, na wa
nane Peulethai; kwa maana
Mungu alikuwa amembariki.

**6** Na Shemaya mwana wake
alizaa wana waliokuwa vio-
ngozi wa koo zao,* kwa maa-
na walikuwa wanaume hoda-
ri wenye uwezo. **7** Wana
wa Shemaya walikuwa: Othni,
Refaeli, Obedi, na Elzabadi;
na Elihu na Semakia ndugu
zake, walikuwa wanaume we-
nye uwezo pia. **8** Hao wote
walikuwa wazao wa wana wa
Obed-edomu; wao pamoja na
wana wao na ndugu zao wali-
kuwa wanaume wenye uwezo
waliostahili kwa ajili ya utu-
mishi huo, watu 62 wa
Obed-edomu. **9** Na Meshele-
mia[a] alikuwa na wana na ndu-
gu, wanaume 18 wenye uwe-
zo. **10** Na Hosa wa wana wa
Merari alikuwa na wana. Shi-
mri ndiye aliyekuwa kiongo-
zi, kwa maana ingawa haku-
wa mzaliwa wa kwanza, baba
yake alimweka kuwa kiongo-
zi, **11** wa pili Hilkia, wa tatu
Tebalia, wa nne Zekaria. Wana
wote wa Hosa na ndugu zake
walikuwa 13.

**12** Katika vikundi hivyo vya
walinzi wa malango, viongo-
zi walikuwa na kazi kama za
ndugu zao, kuhudumu katika
nyumba ya Yehova. **13** Kwa
hiyo walipiga kura,[b] mdogo
sawa na mkubwa kulingana
na koo zao,* kwa ajili ya ma-
lango mbalimbali. **14** Kura
ya upande wa mashariki ili-
mwangukia Shelemia. Waka-
piga kura kwa ajili ya Zeka-
ria mwanawe, mshauri mwe-
nye busara, aliangukiwa na
kura ya upande wa kaskazi-
ni. **15** Obed-edomu alipata
kura ya upande wa kusini, na

**26:6, 13** *Yaani, ukoo wa upande wa baba.

SURA YA 25
a 1Nya 25:1, 2
b 1Nya 25:1, 4
c 1Nya 25:1, 4
d 1Nya 25:1, 4
e 1Nya 25:1, 4

SURA YA 26
f 1Nya 9:2, 22; 2Nya 23:16, 19
g 1Nya 26:14, 19

Safu ya 2
a 1Nya 26:14, 19
b Met 16:33

wanawe[a] walipewa kazi ya ma-
ghala. **16** Shupimu na Hosa[b]
walipata kura ya upande wa
magharibi, karibu na Lango
la Shalekethi kando ya bara-
bara kuu inayoelekea juu, ki-
kundi cha ulinzi karibu na ki-
kundi kingine cha ulinzi;
**17** kulikuwa na Walawi sita
upande wa mashariki; wanne
kila siku upande wa kaskazini,
na wanne kila siku upande wa
kusini; na kwenye maghala,[c]
wawili wawili; **18** kwa ajili
ya baraza upande wa magha-
ribi, kulikuwa na wanne kwe-
nye barabara kuu[d] na wawi-
li barazani. **19** Hivyo ndivyo
vilivyokuwa vikundi vya wali-
nzi wa malango vya wana wa
Wakora na wa Wamerari.

**20** Kuhusu Walawi, Ahiya
alisimamia hazina za nyumba
ya Mungu wa kweli na hazi-
na za vitu vilivyofanywa
kuwa vitakatifu.*[e] **21** Wana
wa Ladani: wana wa Mgersho-
ni mwana wa Ladani, viongozi
wa koo* za Ladani Mgershoni,
kulikuwa na Yehieli[f] **22** na
wana wa Yehieli, Zethamu na
Yoeli ndugu yake. Walisima-
mia hazina za nyumba ya Ye-
hova.[g] **23** Kutoka kwa Waa-
mramu, Waishari, Wahebro-
ni, na Wauzieli,[h] **24** Shebueli
mwana wa Gershomu mwa-
na wa Musa alikuwa kio-
ngozi aliyesimamia maghala.
**25** Na kuhusu ndugu zake,
kutoka kwa Eliezeri[i] kulikuwa
na Rehabia[j] mwana wa Elie-
zeri, Yeshaya mwana wa Re-
habia, Yoramu mwana wa Ye-
shaya, Zikri mwana wa Yora-
mu, na Shelomothi mwana wa
Zikri. **26** Huyu Shelomothi
na ndugu zake walisimamia
hazina zote za vitu vilivyofa-
nywa kuwa vitakatifu,[a] amba-
vyo Mfalme Daudi,[b] viongozi
wa koo,*[c] wakuu wa maelfu na
wa mamia, na wakuu wa jeshi
walikuwa wamevifanya kuwa
vitakatifu. **27** Baadhi ya vitu
walivyopata vitani[d] na baadhi
ya nyara[e] walizifanya kuwa ta-
katifu ili kuidumisha nyumba
ya Yehova; **28** pia, vitu vyote
ambavyo Samweli mwonaji,[f]
Sauli mwana wa Kishi, Abne-
ri[g] mwana wa Neri, na Yoabu[h]
mwana wa Seruya[i] walikuwa
wamevifanya kuwa vitakatifu.
Kitu chochote ambacho mtu
yeyote alikifanya kuwa kita-
katifu kiliwekwa chini ya usi-
mamizi wa Shelomithi na ndu-
gu zake.

**29** Kutoka kwa Waishari,[j]
Kenania na wanawe walipewa
kazi za nje za usimamizi wa-
kiwa maofisa na waamuzi[k] wa
Israeli.

**30** Kutoka kwa Wahebroni,[l]
Hashabia na ndugu zake, wa-
naume 1,700 wenye uwezo, wa-
liwasimamia wakuu wa Israe-
li katika eneo lililokuwa upa-
nde wa magharibi wa Yorda-
ni kuhusiana na kazi zote za
Yehova na utumishi wa mfal-
me. **31** Kutoka kwa Wahebro-
ni, Yeriya[m] alikuwa kiongozi
wa Wahebroni kulingana na
nasaba ya ukoo wao.* Kati-
ka mwaka wa 40 wa utawa-
la wa Daudi,[n] walitafutwa, na
wanaume hodari wenye uwezo
wakapatikana miongoni mwao
kule Yazeri,[o] Gileadi. **32** Na
ndugu zake walikuwa 2,700,
wanaume wenye uwezo, vio-
ngozi wa koo.* Basi Mfalme
Daudi akawaweka wawasima-
mie watu wa kabila la Rube-
ni, Gadi, na nusu ya kabila la

**SURA YA 26**
*a* 1Nya 26:4, 5
*b* 1Nya 26:10, 11
*c* 1Nya 26:15
*d* 1Nya 26:16
*e* 1Fa 7:51; 1Fa 14:25, 26; 1Nya 9:26; 1Nya 18:10, 11
*f* 1Nya 29:8
*g* 1Fa 15:18
*h* Hes 3:27
*i* Kut 18:3, 4
*j* 1Nya 23:17

**Safu ya 2**
*a* Hes 31:50; 1Nya 18:10, 11
*b* 1Nya 29:3, 4
*c* 1Nya 29:6, 7
*d* Yos 6:19
*e* Hes 31:28
*f* 1Sa 9:9
*g* 1Sa 14:50
*h* 2Sa 20:23
*i* 2Sa 2:18
*j* 1Nya 23:12
*k* Kum 17:9; 2Nya 19:8
*l* 1Nya 23:12
*m* 1Nya 23:19
*n* 1Nya 29:26, 27
*o* Yos 13:24, 25; Yos 21:8, 39

**26:20** *Au "vitu vilivyowekwa wakfu."
**26:21, 26, 31, 32** *Yaani, ukoo wa upande wa baba.

Manase, katika kila jambo la
Mungu wa kweli na la mfalme.

**27** Hii ndiyo idadi ya Wais-
raeli, viongozi wa koo,*
wakuu wa maelfu na wa ma-
mia,[a] na maofisa wao wa-
liomhudumia mfalme[b] katika
kila jambo lililohusu vikundi
ambavyo viliingia ndani na
kutoka nje mwezi baada ya
mwezi, miezi yote ya mwaka;
kila kikundi kilikuwa na watu
24,000.

**2** Msimamizi wa kikundi cha
kwanza kwa ajili ya mwezi wa
kwanza alikuwa Yashobeamu[c]
mwana wa Zabdieli, na kiku-
ndi chake kilikuwa na watu
24,000. **3** Kati ya wana wa
Perezi,[d] yeye ndiye aliyekuwa
kiongozi wa wakuu wote wa vi-
kundi vilivyopewa zamu ya ku-
tumikia katika mwezi wa kwa-
nza. **4** Msimamizi wa kiku-
ndi cha mwezi wa pili alikuwa
Dodai[e] Mwahohi,[f] na Miklo-
thi ndiye aliyekuwa kiongozi,
na kikundi chake kilikuwa na
watu 24,000. **5** Msimamizi wa
kikundi cha tatu kilichope-
wa zamu ya kutumikia katika
mwezi wa tatu alikuwa Bena-
ya[g] mwana wa Yehoyada[h]
mkuu wa makuhani, na kiku-
ndi chake kilikuwa na watu
24,000. **6** Huyo Benaya ali-
kuwa shujaa hodari miongoni
mwa wale 30 na ndiye aliyeku-
wa msimamizi wao, na kiongo-
zi wa kikundi chake alikuwa
Amizabadi mwanawe. **7** Msi-
mamizi wa nne kwa ajili ya
mwezi wa nne alikuwa Asahe-
li,[i] ndugu ya Yoabu,[j] na baada
yake Zebadia mwanawe, na ki-
kundi chake kilikuwa na watu
24,000. **8** Msimamizi wa tano
kwa ajili ya mwezi wa tano
alikuwa Shamhuthi Mwizra-
hia, na kikundi chake kiliku-
wa na watu 24,000. **9** Msima-
mizi wa sita kwa ajili ya mwe-
zi wa sita alikuwa Ira[a] mwana
wa Ikeshi Mtekoa,[b] na kikundi
chake kilikuwa na watu 24,000.
**10** Msimamizi wa saba kwa
ajili ya mwezi wa saba alikuwa
Helezi[c] Mpeloni kutoka kwa
Waefraimu, na kikundi cha-
ke kilikuwa na watu 24,000.
**11** Msimamizi wa nane kwa
ajili ya mwezi wa nane aliku-
wa Sibekai[d] Mhusha kutoka
kwa Wazera,[e] na kikundi cha-
ke kilikuwa na watu 24,000.
**12** Msimamizi wa tisa kwa ajili
ya mwezi wa tisa alikuwa Abie-
zeri[f] Mwanathothi[g] kutoka
kwa Wabenjamini, na kikundi
chake kilikuwa na watu 24,000.
**13** Msimamizi wa kumi kwa
ajili ya mwezi wa kumi ali-
kuwa Maharai[h] Mnetofa kuto-
ka kwa Wazera,[i] na kikundi
chake kilikuwa na watu 24,000.
**14** Msimamizi wa 11 kwa aji-
li ya mwezi wa 11 alikuwa Be-
naya[j] Mpirathoni kutoka kwa
wana wa Efraimu, na kikundi
chake kilikuwa na watu 24,000.
**15** Msimamizi wa 12 kwa ajili
ya mwezi wa 12 alikuwa Heldai
Mnetofa, wa Othnieli, na ki-
kundi chake kilikuwa na watu
24,000.

**16** Hawa ndio waliokuwa
viongozi wa makabila ya Israe-
li: Wa kabila la Rubeni, Elie-
zeri mwana wa Zikri; wa kabi-
la la Simeoni, Shefatia mwa-
na wa Maaka; **17** wa kabila
la Lawi, Hashabia mwana wa
Kemueli; wa wazao wa Haru-
ni, Sadoki; **18** wa kabila la
Yuda, Elihu,[k] mmoja wa ndu-
gu za Daudi; wa kabila la Isa-
kari, Omri mwana wa Mikae-
li; **19** wa kabila la Zabulo-

**27:1** * Yaani, ukoo wa upande wa baba.

SURA YA 27
a Kut 18:25, Kum 1:15, 1Sa 8:11, 12
b 1Nya 28:1
c 1Nya 11:11
d Hes 26:20, 21
e 2Sa 23:9
f 1Nya 8:1, 4
g 2Sa 23:20-23, 1Fa 4:4
h 1Nya 12:27
i 2Sa 2:18, 2Sa 23:8, 24
j 1Nya 2:15, 16

Safu ya 2
a 2Sa 23:8, 26
b 2Nya 11:5, 6, Amo 1:1
c 1Nya 11:10, 27
d 2Sa 21:18
e Hes 26:20
f 2Sa 23:8, 27
g 1Nya 6:60, 64
h 2Sa 23:8, 28
i Hes 26:20
j 2Sa 23:8, 30
k 1Sa 16:1, 6, 1Sa 17:28

ni, Ishmaya mwana wa Obadia; wa kabila la Naftali, Yerimothi mwana wa Azrieli; **20** wa kabila la Efraimu, Hoshea mwana wa Azazia; wa nusu ya kabila la Manase, Yoeli mwana wa Pedaya; **21** wa nusu ya kabila la Manase kule Gileadi, Ido mwana wa Zekaria; wa kabila la Benjamini, Yaasieli mwana wa Abneri;[a] **22** wa kabila la Dani, Azareli mwana wa Yerohamu. Hao ndio waliokuwa wakuu wa makabila ya Israeli.

**23** Daudi hakuwahesabu wale waliokuwa na umri wa miaka 20 kurudi chini, kwa sababu Yehova alikuwa ameahidi kwamba angewafanya Waisraeli wawe wengi kama nyota za mbinguni.[b] **24** Yoabu mwana wa Seruya alikuwa ameanza kuwahesabu, lakini hakumaliza; hasira ya Mungu iliwaka dhidi ya Waisraeli kwa sababu ya jambo hilo,[c] na idadi hiyo haikuandikwa katika masimulizi ya historia ya nyakati za Mfalme Daudi.

**25** Azmavethi mwana wa Adieli ndiye aliyesimamia hazina za mfalme.[d] Yonathani mwana wa Uzia alisimamia maghala yaliyokuwa* mashambani, katika majiji, vijijini, na katika minara. **26** Ezri mwana wa Kelubu aliwasimamia wafanyakazi waliolima mashamba. **27** Shimei Mrama alisimamia mashamba ya mizabibu; Zabdi Mshifi alisimamia maghala ya divai iliyotengenezwa kwa zabibu zilizozalishwa katika mashamba ya mizabibu. **28** Baalhanani Mgederi alisimamia mashamba ya mizeituni na mikuyu[a] katika Shefela;[b] Yoashi alisimamia maghala ya mafuta. **29** Shitrai Msharoni alisimamia makundi ya ng'ombe yaliyolisha kule Sharoni,[c] na Shafati mwana wa Adlai alisimamia makundi ya ng'ombe katika mabonde tambarare.* **30** Obili Mwishmaeli alisimamia ngamia; Yehdeya Mmeronothi alisimamia punda. **31** Yazizi Mhagri alisimamia makundi ya kondoo na mbuzi. Hao wote ndio waliokuwa wasimamizi wa mali za Mfalme Daudi.

**32** Yonathani,[d] mpwa wa Daudi, alikuwa mshauri, mwanamume mwenye uelewaji na pia mwandishi, na Yehieli mwana wa Hakmoni aliwatunza wana wa mfalme.[e] **33** Ahithofeli[f] alikuwa mshauri wa mfalme, na Hushai[g] Mwarki alikuwa rafiki ya* mfalme. **34** Baada ya Ahithofeli kulikuwa na Yehoyada mwana wa Benaya[h] na Abiathari;[i] na Yoabu[j] alikuwa mkuu wa jeshi la mfalme.

**28** Kisha Daudi akawakusanya Yerusalemu wakuu wote wa Israeli: wakuu wa makabila, viongozi wa vikundi[k] vilivyomhudumia mfalme, wakuu wa maelfu na wakuu wa mamia,[l] wasimamizi wa mali zote za mfalme na mifugo yake[m] na wa wanawe,[n] pamoja na maofisa wa makao ya mfalme na kila mwanamume hodari mwenye uwezo.[o] **2** Halafu Mfalme Daudi akasimama na kusema:

"Nisikilizeni, ndugu zangu na watu wangu. Moyo wangu ulitamani kujenga nyumba

---

**27:25** *Tnn., "hazina zilizokuwa."

**27:29** *Tnn., "nchi tambarare za chini."

**27:33** *Au "msiri wa."

**SURA YA 27**
*a* 1Sa 14:50; 2Sa 3:27
*b* Mwa 15:5
*c* 2Sa 24:2, 15; 1Nya 21:6, 7
*d* 2Fa 18:15

**Safu ya 2**
*a* 2Nya 9:27
*b* 2Nya 26:9, 10
*c* Isa 35:2
*d* 2Sa 13:3; 2Sa 21:21
*e* 1Nya 3:1-9
*f* 2Sa 15:12; 2Sa 16:23; 2Sa 17:23
*g* 2Sa 15:37; 2Sa 16:16, 17
*h* 2Sa 23:20-23; 1Fa 2:35
*i* 1Fa 1:7
*j* 1Nya 11:6

**SURA YA 28**
*k* 1Nya 27:1
*l* Kut 18:25
*m* 1Nya 27:25, 29
*n* 1Nya 3:1-9
*o* 1Nya 11:10

ambamo sanduku la agano la
Yehova lingekaa* na amba-
yo ingekuwa kiti cha miguu
cha Mungu wetu,[a] nami nilifa-
nya matayarisho ya kuijenga.[b]
**3** Lakini Mungu wa kweli
akaniambia, ‘Hutajenga nyu-
mba kwa ajili ya jina langu,[c]
kwa maana wewe ni mtu wa
vita, nawe umemwaga damu.’[d]
**4** Hata hivyo, Yehova Mungu
wa Israeli alinichagua kuto-
ka katika nyumba yote ya
baba yangu niwe mfalme wa
Israeli milele,[e] kwa maana
alimchagua Yuda kuwa kio-
ngozi[f] na kutoka katika nyu-
mba ya Yuda aliichagua nyu-
mba ya baba yangu,[g] na kati
ya wana wa baba yangu ali-
nikubali mimi niwe mfalme
wa Israeli yote.[h] **5** Na kuto-
ka kati ya wanangu wote—kwa
maana Yehova amenipa wana
wengi[i]—alimchagua Sulemani
mwanangu[j] aketi kwenye kiti
cha ufalme wa Yehova juu ya
Israeli.[k]

**6** “Akaniambia, ‘Sulemani
mwana wako ndiye atakayei-
jenga nyumba yangu na
nyua zangu, kwa maana ni-
memchagua yeye kuwa mwa-
nangu, nami nitakuwa baba
yake.[l] **7** Nitauimarisha kabi-
sa ufalme wake milele[m] ikiwa
atazishika kwa dhati amri za-
ngu na sheria zangu,*[n] kama
anavyofanya sasa.’ **8** Basi,
nasema machoni pa Wais-
raeli wote, kutaniko la Yeho-
va, na masikioni mwa Mungu
wetu: Shikeni kwa uangalifu
na mtafute amri zote za Ye-
hova Mungu wenu, ili mwimi-
liki nchi nzuri[o] na kuwaachia
wana wenu kuwa urithi wa ku-
dumu baada yenu.

**9** “Nawe, Sulemani mwana-
ngu, mjue Mungu wa baba
yako na kumtumikia kwa
moyo kamili*[a] na kwa nafsi#
yenye shangwe;△ kwa maana
Yehova huichunguza kabisa
mioyo yote,[b] naye hutambua
kila mwelekeo wa fikira.[c] Uki-
mtafuta, atakuruhusu umpa-
te,[d] lakini ukimwacha, ataku-
kataa milele.[e] **10** Ona kwa-
mba Yehova amekuchagua
wewe ujenge nyumba ili iwe
mahali patakatifu. Uwe jasiri,
anza kazi.”

**11** Kisha Daudi akampa Su-
lemani mwana wake ramani
ya ujenzi[f] wa ukumbi[g] na ya
nyumba zake, maghala yake,
vyumba vyake vya darini,
vyumba vyake vya ndani, na
nyumba ya kifuniko cha upa-
tanisho.*[h] **12** Alimpa ramani
ya kila kitu alichoambiwa ku-
pitia mwongozo wa roho ku-
husu ujenzi wa nyua[i] za nyu-
mba ya Yehova, vyumba vyo-
te vya kulia chakula vilivyoi-
zunguka, hazina za nyumba
ya Mungu wa kweli, na hazi-
na za vitu vilivyofanywa
kuwa vitakatifu;*[j] **13** pia ku-
husu vikundi vya makuhani[k]
na Walawi, kuhusu kazi zote
za utumishi wa nyumba ya
Yehova, na kuhusu vyombo
vyote vya utumishi wa nyu-
mba ya Yehova; **14** pia kuhu-
su uzito wa dhahabu, dhaha-
bu ya vyombo vyote vya utu-
mishi mbalimbali, uzito wa
vyombo vyote vya fedha, na
vyombo vyote vya utumishi
mbalimbali; **15** pia uzito wa
vinara vya taa vya dhahabu[l]

SURA YA 28
a Zb 132:3-5
b 1Nya 22:2-4
c 1Nya 17:4
d 1Nya 22:7, 8
e 1Sa 16:1, 13; 2Sa 7:8; Zb 89:20
f Mwa 49:10; 1Nya 5:2; Zb 60:7
g Ru 4:22
h 1Sa 13:14; 1Sa 16:11, 12
i 1Nya 3:1-9
j 1Nya 22:9
k 1Nya 17:14; 2Nya 1:8
l 2Sa 7:13, 14
m 1Nya 17:13, 14; Zb 72:8
n Kum 12:1; 1Fa 6:12
o Kum 6:3

Safu ya 2
a Kum 10:12
b 1Sa 16:7; 1Nya 29:17; Met 17:3; Ufu 2:23
c Kum 31:21; Zb 139:2
d Mt 7:7; Ebr 11:6; Yak 4:8
e Kum 31:17; 2Nya 15:2; Ebr 10:38
f Ebr 8:5
g 2Nya 3:4
h Law 16:2; 1Fa 6:19
i 1Fa 6:36; 1Fa 7:12
j 1Nya 9:26; 1Nya 26:20
k 1Nya 24:1
l 2Nya 4:7

**28:2** *Tnn., “lingepumzikia.” **28:7** *Tnn., “maamuzi yangu ya hukumu.”

**28:9** *Au “wenye ujitoaji kamili.” #Angalia Kamusi, uku. 2012. △Au “kwa hiari.” **28:11** *Au “nyumba ya kufunika dhambi.” **28:12** *Au “vilivyowekwa wakfu.”

na taa zake za dhahabu, uzito
wa vinara mbalimbali vya taa
na taa zake, na uzito wa vi-
nara vya taa vya fedha, uzito
wa kila kinara cha taa na taa
zake kulingana na matumi-
zi yake; **16** pia kuhusu uzito
wa dhahabu za meza za mika-
te ya tabaka,*[a] uzito wa kila
meza, na pia fedha kwa aji-
li ya meza za fedha, **17** ku-
husu nyuma,* mabakuli, ma-
gudulia ya dhahabu safi, na
uzito wa mabakuli madogo ya
dhahabu,[b] uzito wa kila baku-
li dogo, na uzito wa mabaku-
li madogo ya fedha, uzito wa
kila bakuli dogo. **18** Pia ali-
mpa uzito wa dhahabu safi
kwa ajili ya madhabahu ya
uvumba[c] na kwa ajili ya mfa-
no wa lile gari,[d] yaani, wale
makerubi[e] wa dhahabu walio-
nyoosha mabawa yao na ku-
lifunika sanduku la agano la
Yehova. **19** Daudi akasema:
“Mkono wa Yehova ulikuwa
juu yangu, naye alinipa ufaha-
mu wa kuandika[f] mambo yote
kuhusu ramani hii ya ujenzi.”[g]
**20** Kisha Daudi akamwa-
mbia Sulemani mwanawe:
“Uwe jasiri na imara na ua-
nze kazi. Usiogope wala usi-
hofu, kwa maana Yehova Mu-
ngu, Mungu wangu, yuko pa-
moja nawe.[h] Hatakuacha wala
kukutupa,[i] lakini atakuwa pa-
moja nawe mpaka kazi yote
ya utumishi wa nyumba ya Ye-
hova itakapokamilika. **21** Na
hivi ndivyo vikundi vya maku-
hani[j] na vya Walawi[k] kwa ajili
ya utumishi wote wa nyumba
ya Mungu wa kweli. Una wa-
fanyakazi walio tayari, na we-
nye ustadi wa kufanya utumi-
shi wa kila aina,[l] na pia wa-

**28:16** *Yaani, mikate ya wonyesho. **28:17** *Wingi wa kifaa kinachoitwa uma.

kuu[a] na watu wote watakaote-
keleza maagizo yako yote.”

**29** Sasa Mfalme Daudi aka-
liambia kutaniko lote:
“Mwanangu Sulemani, ambaye
Mungu amemchagua[b] ni mcha-
nga na hana uzoefu,*[c] na kazi
hii ni kubwa, kwa maana si he-
kalu# kwa ajili ya mwanada-
mu, bali ni kwa ajili ya Yehova
Mungu.[d] **2** Nami nimejitahi-
di kabisa kufanya matayarisho
kwa ajili ya nyumba ya Mu-
ngu wangu, nimetoa dhahabu
ya kutengenezea vitu vya dha-
habu, fedha ya kutengenezea
vitu vya fedha, shaba ya kute-
ngenezea vitu vya shaba, chu-
ma kwa ajili ya vitu vya chu-
ma,[e] mbao[f] za kutengenezea
vitu vya mbao, mawe ya sho-
hamu, na vito vinavyounga-
nishwa kwa saruji, na vijiwe
maridadi vya mviringo, kila
aina ya mawe yenye thamani,
na mawe mengi sana ya ala-
basta. **3** Isitoshe, kwa saba-
bu ninaipenda nyumba ya Mu-
ngu wangu,[g] ninatoa pia hazi-
na yangu binafsi[h] ya dhahabu
na fedha kwa ajili ya nyumba
ya Mungu wangu, pamoja na
vitu vyote nilivyotayarisha
kwa ajili ya nyumba hiyo taka-
tifu, **4** na pia talanta 3,000*
za dhahabu ya Ofiri[i] na talanta
7,000 za fedha iliyosafishwa,
ili zitumiwe kufunika kuta za
nyumba, **5** dhahabu ya kute-
ngenezea vitu vya dhahabu na
fedha ya kutengenezea vitu
vya fedha, na kwa ajili ya kazi
yote itakayofanywa na mafu-
ndi. Basi ni nani anayejitolea
kuja leo akiwa na zawadi mko-
noni kwa ajili ya Yehova?”[j]

**29:1** *Au “hana uwezo.” #Au “ngome; jumba la mfalme.” **29:4** *Talanta moja ilikuwa na uzito wa kilogramu 34.2. Angalia Nyongeza B14.

**SURA YA 28**
a 2Nya 4:8, 19
b 1Fa 7:48, 50
c 1Fa 7:48
d Zb 18:10
e Kut 25:20; 1Sa 4:4; 1Fa 6:23
f Kut 25:9, 40
g 1Nya 28:11
h Kum 31:6; Yos 1:6, 9; Ro 8:31
i Yos 1:5
j 1Nya 24:1
k 1Nya 24:20
l Kut 36:1, 2

**Safu ya 2**
a 1Nya 22:17; 1Nya 28:1

**SURA YA 29**
b 1Nya 28:5
c 1Fa 3:7
d 2Nya 2:4
e 1Nya 22:3, 16
f 1Nya 22:4, 14
g Zb 26:8; Zb 27:4; Zb 122:1
h 1Nya 21:24
i Ayu 28:16
j Kut 35:5

**6** Basi wakuu wa koo,* wa-
kuu wa makabila ya Israeli,
wakuu wa maelfu na wa
mamia,[a] na wakuu wa kazi za
mfalme[b] wakajitolea kwa hia-
ri. **7** Nao wakatoa kwa aji-
li ya utumishi wa nyumba ya
Mungu wa kweli: talanta 5,000
za dhahabu, dariki 10,000,*
talanta 10,000 za fedha, tala-
nta 18,000 za shaba, na tala-
nta 100,000 za chuma. **8** Mtu
yeyote aliyekuwa na mawe ye-
nye thamani aliyatoa kwa aji-
li ya hazina ya nyumba ya Ye-
hova, chini ya usimamizi wa
Yehieli[c] Mgershoni.[d] **9** Watu
walishangilia kwa sababu wa-
litoa matoleo hayo ya hiari,
kwa maana walimtolea Yeho-
va matoleo hayo ya hiari kwa
moyo kamili,[e] na Mfalme Dau-
di pia alishangilia sana.

**10** Kisha Daudi akamsifu
Yehova mbele ya kutaniko
lote. Daudi akasema: "Na
usifiwe, Ee Yehova Mungu wa
Israeli baba yetu, kwa umilele
wote.* **11** Ee Yehova, ukuu
ni wako[f] na nguvu[g] na uzuri
na fahari na utukufu,*[h] kwa
maana kila kitu mbinguni na
duniani ni chako.[i] Ufalme ni
wako, Ee Yehova.[j] Wewe Ndiye
unayejikweza mwenyewe uki-
wa mkuu# juu ya vyote.
**12** Utajiri na utukufu huto-
ka kwako,[k] nawe hutawala kila
kitu,[l] na mkononi mwako mna
nguvu[m] na uwezo,[n] na mko-
no wako unaweza kumfanya
mtu awe mkuu[o] na unaweza
kuwapa wote nguvu.[p] **13** Na
sasa, Ee Mungu wetu, tunaku-
shukuru na kulisifu jina lako
linalovutia.

**14** "Lakini, mimi ni nani na
watu wangu ni nani hivi kwa-
mba tukutolee matoleo haya
ya hiari? Kwa maana kila kitu
kinatoka kwako, nasi tumeku-
pa vitu vinavyotoka mkononi
mwako mwenyewe. **15** Kwa
maana sisi ni wakaaji wage-
ni mbele zako na wahamia-
ji, kama walivyokuwa maba-
bu zetu wote.[a] Kwa kuwa siku
zetu duniani ni kama ki-
vuli[b]—hatuna tumaini. **16** Ee
Yehova Mungu wetu, utajiri
huu wote ambao tumetaya-
risha ili kukujengea nyumba
kwa ajili ya jina lako takati-
fu unatoka mkononi mwako
mwenyewe, wote ni mali yako.
**17** Ee Mungu wangu, najua vi-
zuri kwamba wewe huuchu-
nguza moyo,[c] na kwamba una-
pendezwa na utimilifu.*[d] Kwa
unyoofu wa moyo wangu, ni-
metoa kwa hiari vitu hivi vyo-
te, nami nimefurikwa na sha-
ngwe kuwaona watu wako wa-
lio hapa wakikutolea matoleo
ya hiari. **18** Ee Yehova, Mu-
ngu wa Abrahamu, Isaka, na
Israeli, mababu zetu, idumi-
she mielekeo hii na fikira hizi
katika mioyo ya watu wako mi-
lele, na uielekeze mioyo yao
kwako.[e] **19** Mpe mwanangu
Sulemani moyo kamili,*[f] ili
ashike amri zako, vikumbusho
vyako,[g] na masharti yako na
kufanya mambo haya yote na
kujenga hekalu# ambalo nime-
lifanyia matayarisho."[h]

**20** Kisha Daudi akaliambia
kutaniko lote: "Sasa msifuni
Yehova Mungu wenu." Na ku-

**SURA YA 29**
a Kut 18:25
b 1Nya 27:25, 29; 1Nya 27:31
c 1Nya 26:22
d 1Nya 6:1
e 2Ko 9:7
f Zb 145:3; 1Ti 1:17
g Ufu 5:13
h 1Nya 16:27; Zb 8:1
i Zb 24:1; Isa 42:5
j Zb 103:19; Mt 6:10
k Kum 8:18; Met 10:22; Flp 4:19
l 2Nya 20:6
m Isa 40:26
n Kum 3:24; Efe 1:19; Ufu 15:3
o 2Nya 1:11, 12
p 2Nya 16:9; Zb 18:32; Isa 40:29

**Safu ya 2**
a Law 25:23; Ebr 11:13
b Ayu 14:1, 2; Yak 4:13, 14
c 1Nya 28:9
d Met 11:20; Met 15:8; Ebr 1:9
e Zb 10:17; Zb 86:11
f Mk 12:30
g 1Fa 6:12
h 1Nya 22:14

**29:6** *Yaani, ukoo wa upande wa baba. **29:7** *Dariki ilikuwa sarafu ya dhahabu ya Waajemi. Angalia Nyongeza B14. **29:10** *Au "milele na milele." **29:11** *Au "adhama." #Tnn., "kichwa."

**29:17** *Au "hali ya kutokuwa na lawama; unyoofu." **29:19** *Au "wenye ujitoaji kamili." #Au "ngome au jumba la mfalme."

taniko lote likamsifu Yehova
Mungu wa mababu zao, wa-
kainama chini na kumsu-
judia Yehova na mfalme.
**21** Nao wakaendelea kumto-
lea Yehova dhabihu na kumto-
lea Yehova dhabihu za kute-
ketezwa[a] siku iliyofuata, ng'o-
mbe dume wachanga 1,000,
kondoo dume 1,000, wanako-
ndoo dume 1,000, na matoleo
yake ya vinywaji;[b] walitoa dha-
bihu nyingi sana kwa ajili ya
Waisraeli wote.[c] **22** Wakae-
ndelea kula na kunywa mbele
za Yehova siku hiyo kwa sha-
ngwe nyingi,[d] nao wakamwe-
ka Sulemani mwana wa Dau-
di kuwa mfalme kwa mara ya
pili na kumtia mafuta mbe-
le za Yehova ili awe kiongo-
zi,[e] na pia Sadoki kuwa ku-
hani.[f] **23** Na Sulemani akake-
ti kwenye kiti cha ufalme cha
Yehova[g] akiwa mfalme baada
ya Daudi baba yake, akafani-
kiwa, na Waisraeli wote wa-
limtii. **24** Wakuu wote,[h] ma-
shujaa wote hodari,[i] na pia
wana wote wa Mfalme Dau-
di[a] wakajitiisha wenyewe chini
ya Mfalme Sulemani. **25** Na
Yehova akamfanya Sulemani
kuwa mkuu sana machoni pa
Waisraeli wote na kumpa faha-
ri ya kifalme ambayo hakuna
mfalme yeyote wa Israeli aliye-
wahi kuwa nayo kabla yake.[b]

**26** Kwa hiyo Daudi mwana
wa Yese alitawala Israeli yote,
**27** alitawala Israeli kwa mia-
ka 40. Alitawala huko Hebroni
kwa miaka 7,[c] na Yerusalemu
kwa miaka 33.[d] **28** Naye aka-
fa akiwa amezeeka kabisa;[e]
aliishi maisha marefu yenye
kuridhisha, akiwa na utaji-
ri, na utukufu; na Sulema-
ni mwanawe akawa mfalme
baada yake.[f] **29** Historia ya
Mfalme Daudi, kuanzia mwa-
nzo mpaka mwisho, imeandi-
kwa katika maandishi ya mwo-
naji Samweli, nabii Nathani,[g]
na mwonaji Gadi,[h] **30** pamo-
ja na utawala wake wote, ukuu
wake, na matukio yanayohu-
su nyakati zake na nyakati za
Israeli na falme zote zilizo-
mzunguka.

**SURA YA 29**
*a* Law 1:3
*b* Law 23:12, 13; Hes 15:5
*c* 1Fa 8:63, 64
*d* Kum 12:7; 2Nya 7:10; Ne 8:12
*e* 1Fa 1:38-40; 1Nya 23:1
*f* 1Fa 2:35
*g* 1Nya 28:5
*h* 1Nya 22:17
*i* 1Nya 28:1

**Safu ya 2**
*a* 1Nya 3:1-9
*b* 1Fa 3:12; 2Nya 1:1, 12; Mhu 2:9
*c* 2Sa 2:11
*d* 2Sa 5:4, 5
*e* 1Fa 1:1
*f* 1Fa 2:10-12
*g* 2Sa 7:2; 2Sa 12:1
*h* 1Nya 21:9, 10

## KITABU CHA PILI CHA
# MAMBO YA NYAKATI

YALIYOMO

Kifo cha Manase (18-20)
Amoni, mfalme wa Yuda (21-25)

34 Yosia, mfalme wa Yuda (1, 2)
Mabadiliko yaliyofanywa na Yosia (3-13)
Kitabu cha Sheria chapatikana (14-21)
Unabii wa Hulda kuhusu msiba (22-28)
Yosia awasomea watu kitabu kilichopatikana (29-33)

35 Yosia apanga Pasaka kubwa (1-19)
Farao Neko amuua Yosia (20-27)

36 Yehoahazi, mfalme wa Yuda (1-3)
Yehoyakimu, mfalme wa Yuda (4-8)
Yehoyakini, mfalme wa Yuda (9, 10)
Sedekia, mfalme wa Yuda (11-14)
Uharibifu wa Yerusalemu (15-21)
Koreshi aagiza hekalu lijengwe upya (22, 23)

---

**1** Sulemani mwana wa Dau-
di alizidi kuimarika kati-
ka utawala wake, na Yehova
Mungu wake alikuwa pamoja
naye, akamfanya kuwa mkuu
sana.[a]
**2** Sulemani aliagiza Wais-
raeli wote wakusanywe, wa-
kuu wa maelfu na wa mamia,
waamuzi, na viongozi wote wa
Israeli, viongozi wa koo.*
**3** Kisha Sulemani na Waisrae-
li wote wakaenda mahali pa
juu kule Gibeoni,[b] kwa maa-
na hema la mkutano la Mungu
wa kweli lilikuwa huko, hema
ambalo Musa mtumishi wa Ye-
hova alitengeneza nyikani.
**4** Hata hivyo, Daudi alikuwa
amelipandisha Sanduku la Mu-
ngu wa kweli kutoka Kiriath-
yearimu[c] na kulileta mahali
ambapo Daudi alikuwa ame-
tayarisha kwa ajili yake; ali-
kuwa amepiga hema kwa aji-
li ya Sanduku hilo huko Yeru-
salemu.[d] **5** Na ile madhaba-
hu ya shaba[e] ambayo Bezaleli[f]
mwana wa Uri mwana wa Huru
alikuwa ametengeneza iliku-
wa imewekwa mbele ya hema
la ibada la Yehova; na Sule-
mani na Waisraeli wote wa-
likuwa wakisali mbele yake.*

**SURA YA 1**
*a* 1Nya 29:25 Mhu 2:9 Mt 6:28, 29 Mt 12:42
*b* 1Fa 3:4 1Nya 21:29
*c* 1Nya 13:5
*d* 1Nya 16:1
*e* Kut 38:1, 2
*f* Kut 31:2-5

**Safu ya 2**
*a* 1Fa 3:4
*b* 1Fa 3:5-9
*c* 2Sa 7:8
*d* 1Nya 28:5 Zb 89:28, 29
*e* 2Sa 7:12 1Nya 28:6 Zb 132:11
*f* Mwa 13:14, 16
*g* Met 2:6 Yak 1:5
*h* Zb 72:1, 2

**6** Kisha Sulemani akamtolea
Yehova dhabihu mahali hapo,
alitoa dhabihu 1,000 za kute-
ketezwa kwenye madhabahu
ya shaba[a] ya hema la mkutano.
**7** Usiku huo Mungu akamto-
kea Sulemani na kumwa-
mbia: “Niombe unachotaka ni-
kupe.”[b] **8** Basi Sulemani aka-
mwambia Mungu: “Umemte-
ndea Daudi[c] baba yangu kwa
upendo mwingi mshikamani-
fu, nawe umeniweka kuwa
mfalme baada yake.[d] **9** Sasa,
Ee Yehova Mungu, ahadi uliyo-
mpa Daudi baba yangu na ithi-
bitike kuwa ya uaminifu,[e] kwa
maana umeniweka kuwa mfal-
me juu ya watu wengi sana
kama chembe za mavumbi ya
dunia.[f] **10** Sasa nipe hekima
na ujuzi[g] ili niwaongoze watu
hawa,* kwa maana ni nani
anayeweza kulihukumu taifa
hili lako lililo kubwa?”[h]
**11** Kisha Mungu akamwa-
mbia Sulemani: “Kwa sababu
moyo wako unatamani jambo
hilo, nawe hukuomba mali,
utajiri, wala heshima wala hu-
kuomba wale wanaokuchukia
wafe, wala hukuomba maisha
marefu,* lakini umeomba he-
kima na ujuzi ili uwahukumu

---

**1:2** *Yaani, ukoo wa upande wa baba. **1:5** *Au “walikuwa wakitafuta ushauri Wake hapo.”

**1:10** *Tnn., “nitoke nje mbele ya watu hawa na kurudi ndani.” **1:11** *Tnn., “siku nyingi.”

watu wangu ambao nime-
kuweka uwe mfalme wao,[a]
12 nitakupa hekima na uju-
zi; lakini nitakupa pia mali
na utajiri na heshima, kuliko
mfalme yeyote kabla yako na
mfalme yeyote baada yako.”[b]

13 Basi Sulemani akatoka
mahali pa juu huko Gibeoni,[c]
kutoka mbele ya hema la mku-
tano, akaja Yerusalemu; naye
akatawala Israeli. 14 Sule-
mani akaendelea kukusanya
magari ya vita na farasi;* aka-
wa na magari 1,400 ya vita
na farasi* 12,000,[d] naye ali-
waweka katika majiji ya ma-
gari ya vita[e] karibu naye huko
Yerusalemu.[f] 15 Mfalme ali-
fanya fedha na dhahabu
huko Yerusalemu iwe nyingi
kama mawe,[g] na mbao za mie-
rezi ziwe nyingi kama mikuyu
katika Shefela.[h] 16 Farasi
wa Sulemani waliletwa kuto-
ka Misri,[i] na wafanyabiashara
wa mfalme walinunua maku-
ndi ya farasi* kwa bei moja.[j]
17 Kila gari kutoka Misri lili-
nunuliwa kwa vipande 600
vya fedha, na farasi alinunuli-
wa kwa vipande 150; kisha wa-
liwauzia wafalme wote wa Wa-
hiti na wafalme wa Siria.

**2** Basi Sulemani akaagiza
nyumba ijengwe kwa ajili
ya jina la Yehova[k] na nyumba*
kwa ajili ya ufalme wake.[l]
2 Sulemani akawaandikisha
wanaume 70,000 kuwa viba-
rua,* wanaume 80,000 kuwa
wakataji wa mawe milimani,[m]
na wanaume 3,600 kuwa waa-
ngalizi wao.[n] 3 Pia, Sulema-
ni akamtumia Hiramu[a] mfal-
me wa Tiro ujumbe huu:
“Nifanyie kama ulivyomfanyia
Daudi baba yangu ulipomle-
tea mbao za mierezi ili ajenge
nyumba ya* kuishi.[b] 4 Sasa
ninajenga nyumba kwa ajili
ya jina la Yehova Mungu wa-
ngu, ili niitakase kwake, nifu-
kize uvumba wenye manuka-
to[c] mbele zake, na pia kwa aji-
li ya mikate ya tabaka* inayo-
tolewa daima[d] na pia dhabihu
za kuteketezwa, asubuhi na
jioni,[e] nyakati za Sabato,[f] mie-
zi mipya,[g] na kwenye majira
ya sherehe[h] za Yehova Mungu
wetu. Huu ni wajibu wa ku-
dumu kwa Waisraeli. 5 Nyu-
mba nitakayojenga itakuwa
kuu, kwa maana Mungu wetu
ni mkuu kuliko miungu mi-
ngine yote. 6 Na ni nani ana-
yeweza kumjengea nyumba?
Kwa maana mbingu na mbi-
ngu za mbingu haziwezi ku-
mtosha,[i] basi mimi ni nani hivi
kwamba nimjengee nyumba
isipokuwa iwe mahali pa kufu-
kizia moshi wa dhabihu mbe-
le zake? 7 Sasa niletee fundi
aliye na ustadi wa kutengene-
za vitu kwa kutumia dhahabu,
fedha, shaba,[j] chuma, sufu ya
zambarau, nyuzi nyekundu,
na nyuzi za bluu, na amba-
ye anajua kuchonga. Atafanya
kazi Yuda na Yerusalemu pa-
moja na mafundi wangu sta-
di, ambao Daudi baba yangu
aliwachagua.[k] 8 Nawe unile-
tee mbao za mierezi, mibero-
shi,[l] na misandali[m] kutoka Le-
banoni, kwa maana najua vi-
zuri kwamba watumishi wako
wana uzoefu wa kukata miti
ya Lebanoni.[n] Watumishi wa-
ngu watafanya kazi pamoja na

1:14 *Au “wapanda farasi.” 1:16 *Au labda, “kutoka Misri na kutoka Kue; wafanyabiashara wa mfalme waliwanunua kutoka Kue,” huenda ni Kilikia. 2:1 *Au “jumba la mfalme.” 2:2 *Au “wabeba mizigo.”

2:3 *Au “jumba la mfalme la.” 2:4 *Yaani, mikate ya wonyesho.

SURA YA 1
a 1Fa 3:10-13; 1Fa 3:28
b 1Nya 29:25; 2Nya 9:22; Mhu 2:9
c 1Fa 3:4
d Kum 17:16; 1Fa 4:26
e 2Nya 8:5, 6
f 2Nya 9:25
g 1Fa 10:21
h 1Fa 10:27; 2Nya 9:27
i 2Nya 9:28
j 1Fa 10:28, 29

SURA YA 2
k Kum 12:11; 1Nya 22:10
l 1Fa 7:1
m 1Fa 5:15
n 1Fa 5:16; 1Fa 9:22; 2Nya 2:17, 18

Safu ya 2
a 1Fa 5:1
b 2Sa 5:11
c Kut 30:7
d Kut 25:30
e Hes 28:4
f Hes 28:9
g Hes 28:11
h Kum 16:16
i 1Fa 8:27; Isa 66:1; Mdo 17:24
j 1Fa 7:13, 14
k 1Nya 22:15
l 1Fa 5:6, 8; 2Nya 3:5
m 1Fa 10:11
n 1Fa 5:9

watumishi wako[a] **9** ili wani-
tayarishie mbao nyingi sana,
kwa maana nyumba nitakayo-
jenga itakuwa na ukuu usio
wa kawaida. **10** Sasa taza-
ma! Nitawaletea chakula wa-
tumishi wako,[b] yaani, wapa-
sua mbao wanaokata miti: ni-
tawaletea kori 20,000 za nga-
no, kori 20,000* za shayiri,
bathi 20,000 za divai, na bathi
20,000# za mafuta."

**11** Ndipo Hiramu mfalme
wa Tiro akatuma barua hii
kwa Sulemani: "Kwa saba-
bu Yehova anawapenda watu
wake, amekuweka kuwa mfal-
me wao." **12** Kisha Hiramu
akasema: "Na asifiwe Yehova
Mungu wa Israeli, aliyeziumba
mbingu na dunia, kwa sababu
amempa Mfalme Daudi mwa-
na mwenye hekima,[c] aliyeba-
rikiwa kuwa na busara na ue-
lewaji,[d] atakayejenga nyumba
kwa ajili ya Yehova na nyu-
mba kwa ajili ya ufalme wake.
**13** Sasa namtuma fundi sta-
di, aliyebarikiwa kuwa na ue-
lewaji, Hiram-abi,[e] **14** mwa-
na wa mwanamke wa kabila
la Dani, lakini baba yake ali-
kuwa Mtiro; ana uzoefu wa ku-
tengeneza vitu kwa kutumia
dhahabu, fedha, shaba, chu-
ma, mawe, mbao, sufu ya za-
mbarau, nyuzi za bluu, kita-
mbaa bora, na nyuzi nyeku-
ndu.[f] Anaweza kuchonga mi-
chongo ya kila aina na kubuni
na kutengeneza kitu chochote
anachoambiwa.[g] Atafanya kazi
pamoja na mafundi wako sta-
di na mafundi stadi wa bwa-
na wangu Daudi baba yako.
**15** Sasa bwana wangu tutu-
mie ngano, shayiri, mafuta, na
divai uliyotuahidi sisi watu-
mishi wako.[a] **16** Nasi tutaka-
ta miti kutoka Lebanoni,[b] ida-
di yoyote unayohitaji, nasi tu-
takuletea magogo hayo yakiwa
mafungu-mafungu ili yaelee
baharini mpaka Yopa;[c] nawe
utayapeleka Yerusalemu."[d]

**17** Kisha Sulemani akawa-
hesabu wanaume wote walio-
kuwa wakaaji wageni katika
nchi ya Israeli,[e] baada ya ile
hesabu ya watu ambayo Dau-
di baba yake alikuwa amechu-
kua,[f] wakapatikana wanaume
153,600. **18** Kwa hiyo akawa-
weka watu 70,000 kati yao
kuwa vibarua,* 80,000 kuwa
wakataji wa mawe[g] milima-
ni, na 3,600 kuwa waangalizi
wa kuhakikisha kwamba watu
wanafanya kazi.[h]

**3** Kisha Sulemani akaanza
kujenga nyumba ya Yeho-
va[i] huko Yerusalemu juu ya
Mlima Moria,[j] mahali amba-
po Yehova alikuwa amemto-
kea Daudi baba yake,[k] maha-
li ambapo Daudi alikuwa ame-
tayarisha kwenye uwanja wa
kupuria wa Ornani Myebusi.[l]
**2** Alianza kujenga siku ya pili
ya mwezi wa pili, katika mwa-
ka wa nne wa utawala wake.
**3** Na msingi ambao Sulema-
ni aliweka kwa ajili ya ujenzi
wa nyumba ya Mungu wa kwe-
li ulikuwa na urefu wa miko-
no 60 na upana wa mikono
20,[m] kulingana na kipimo cha
awali.* **4** Ukumbi wa mbele

**2:10** * Kori moja ilikuwa sawa na lita 220 (kilogramu 170 hivi). Angalia Nyongeza B14. # Bathi ilikuwa sawa na lita 22. Angalia Nyongeza B14.

**2:18** * Au "wabeba mizigo." **3:3** * Kipimo cha kawaida cha mkono mmoja kililingana na sentimita 44.5 (inchi 17.5), lakini baadhi ya watu wanahisi kwamba "kipimo cha awali" kinarejelea kipimo cha mkono mrefu ambacho kililingana na sentimita 51.8 (inchi 20.4). Angalia Nyongeza B14.

SURA YA 2
a 1Fa 5:14
b 1Fa 5:11
c 1Fa 5:7
d 2Nya 1:11, 12
e 1Fa 7:13, 14; 2Nya 4:11-16
f 2Nya 3:14
g Kut 31:2-5

Safu ya 2
a 2Nya 2:10
b 1Fa 5:6, 8
c Yos 19:46, 48; Ezr 3:7
d 1Fa 5:9
e 2Nya 8:7, 8
f 1Nya 22:2
g 1Fa 5:17, 18; 1Nya 22:15
h 1Fa 5:15, 16

SURA YA 3
i 1Fa 6:1; 1Fa 6:37
j Mwa 22:2, 14
k 2Sa 24:25; 1Nya 21:18
l 2Sa 24:18; 1Nya 21:22
m 1Fa 6:2

ulikuwa na urefu wa mikono
20, nao ulilingana na upana
wa nyumba,* na kimo chake
kilikuwa 120;# naye akafuni-
ka upande wa ndani kwa dha-
habu safi.[a]
5 Alifunika nyu-
mba kuu kwa mbao za mibe-
roshi, kisha akaifunika kwa
dhahabu bora,[b] halafu akai-
pamba kwa michongo ya mi-
tende[c] na minyororo.[d]
6 Pia,
aliifunika nyumba hiyo kwa
mawe maridadi yenye thama-
ni;[e] na dhahabu[f] aliyotumia ili-
kuwa dhahabu kutoka Parvai-
mu.
7 Aliifunika nyumba,
maboriti, vizingiti, kuta zake,
na milango yake kwa dhaha-
bu;[g] naye akachonga makeru-
bi kwenye kuta zake.[h]

8 Kisha akajenga chumba
cha Patakatifu Zaidi;*[i] urefu
wake ulilingana na upana wa
nyumba, mikono 20, na upa-
na wake ulikuwa mikono 20.
Akaifunika kwa talanta 600#
za dhahabu bora.[j]
9 Uzito wa
dhahabu iliyotumiwa kutenge-
nezea misumari ulikuwa she-
keli 50;* naye alifunika vyu-
mba vya darini kwa dhahabu.

10 Kisha akatengeneza mi-
fano ya makerubi wawili ka-
tika chumba cha Patakatifu
Zaidi,* akawafunika kwa dha-
habu.[k]
11 Kwa ujumla maba-
wa ya makerubi hao[l] yaliku-
wa na urefu wa mikono 20;
bawa moja la kerubi wa kwa-
nza lilikuwa na urefu wa mi-
kono mitano nalo liligusa uku-
ta wa nyumba, na bawa la pili
lilikuwa na urefu wa miko-
no mitano nalo liligusa bawa
moja la kerubi wa pili.
12 Na
bawa moja la kerubi wa pili
lilikuwa na urefu wa miko-
no mitano nalo liligusa uku-
ta wa nyumba, na bawa la pili
lilikuwa na urefu wa miko-
no mitano nalo liligusa bawa
moja la yule kerubi wa kwa-
nza.
13 Mabawa ya makeru-
bi hao yalikuwa yamenyoo-
shwa kufikia urefu wa mikono
20; nao walikuwa wamesima-
ma kwa miguu yao, nyuso zao
zikielekea ndani.*

14 Alitengeneza pia pazia[a]
kwa nyuzi za bluu, sufu ya za-
mbarau, kitambaa chekundu,
na kitambaa bora, na kulitari-
zi kwa mifano ya makerubi.[b]

15 Kisha akatengeneza ngu-
zo mbili[c] mbele ya nyumba
hiyo, zenye urefu wa miko-
no 35, na kifuniko kilichoku-
wa juu ya kila nguzo kilikuwa
na urefu wa mikono mitano.[d]
16 Pia alitengeneza minyoro-
ro iliyokuwa kama mikufu,
akaiweka juu ya nguzo hizo,
kisha akatengeneza makoma-
manga 100 na kuyaweka kwe-
nye minyororo hiyo.
17 Aka-
simamisha nguzo hizo mbele
ya hekalu, moja upande wa ku-
lia* na nyingine upande wa ku-
shoto;# akaiita nguzo ya upa-
nde wa kulia Yakini△ na nguzo
ya upande wa kushoto Boazi.⊠

4 Kisha akatengeneza ma-
dhabahu ya shaba[e] yenye
urefu wa mikono 20, upana wa
mikono 20, na kimo cha mi-
kono 10.

2 Alitengeneza Bahari*[f] kwa
madini yaliyoyeyushwa. Iliku-

---

**3:4** *Au "mikono 20 kufikia upana wa nyumba." #Kipimo kisichojulikana. **3:8, 10** *Tnn., "nyumba." **3:8** #Talanta moja ilikuwa na uzito wa kilogramu 34.2. Angalia Nyongeza B14. **3:9** *Shekeli moja ilikuwa na uzito wa gramu 11.4. Angalia Nyongeza B14.

**3:13** *Yaani, zikielekea Patakatifu. **3:17** *Au "kusini." #Au "kaskazini." △Maana yake "Naye [yaani, Yehova] Aimarishe Kabisa." ⊠Labda inamaanisha "Katika Nguvu." **4:2** *Au "tangi."

SURA YA 3
a 1Fa 6:3
b 1Fa 6:15, 22
c 1Fa 6:29
d 1Fa 6:21
e 1Nya 29:2, 8
f 1Nya 29:3, 4
g Kut 26:29
h Kut 26:1; 1Fa 6:29
i Kut 26:33; 1Fa 8:6; Ebr 9:24
j 1Fa 6:20
k 1Fa 6:23-28
l 1Fa 8:6; 1Nya 28:18

Safu ya 2
a Mt 27:51; Ebr 10:19, 20
b Kut 26:31, 33
c 2Fa 25:13
d 1Fa 7:15-22; 2Fa 25:17; 2Nya 4:11-13; Yer 52:22, 23

SURA YA 4
e Kut 38:1, 2; 1Fa 8:22
f Kut 30:20; Kut 38:8

wa ya mviringo, yenye upa-
na wa mikono 10 ukingo
hadi ukingo na kimo cha mi-
kono 5, na ingeweza kuzu-
ngukwa na kamba yenye ure-
fu wa mikono 30.[a] **3** Na chi-
ni yake kulikuwa na mapambo
ya vibuyu,[b] ambayo yalizungu-
ka ukingo wote, vibuyu kumi
kwa kila mkono mmoja ku-
zunguka Bahari yote. Vibu-
yu hivyo vilikuwa katika safu
mbili, navyo vilitengenezwa
kwa kuyeyushwa vikiwa sehe-
mu ya Bahari hiyo. **4** Iliku-
wa juu ya ng'ombe dume 12,[c]
watatu walitazama kaskazi-
ni, watatu walitazama magha-
ribi, watatu walitazama kusi-
ni, na watatu walitazama ma-
shariki; na Bahari hiyo iliku-
wa juu yao, na sehemu zao
zote za nyuma zilielekea ka-
tikati. **5** Na unene wake uli-
kuwa upana wa kiganja kimo-
ja;* na ukingo wake ulitenge-
nezwa kama ukingo wa kiko-
mbe, kama ua la yungiyungi.
Ingeweza kujaa maji kiasi cha
bathi 3,000.#

**6** Pia, alitengeneza mabe-
seni kumi ya kuoshea, akawe-
ka matano upande wa kulia na
matano upande wa kushoto.[d]
Waliyatumia kuoshea vitu vi-
livyotumiwa kwa ajili ya dha-
bihu ya kuteketezwa.[e] Lakini
Bahari ilitumiwa na makuhani
kuogea.[f]

**7** Kisha alitengeneza vinara
kumi vya taa vya dhahabu,[g]
kulingana na maagizo,[h] akavi-
weka hekaluni, vitano upande
wa kulia na vitano upande wa
kushoto.[i]

**8** Alitengeneza pia meza
kumi na kuziweka hekaluni,
tano upande wa kulia na tano
upande wa kushoto;[a] naye ali-
tengeneza mabakuli 100 ya
dhahabu.

**9** Kisha akatengeneza ua[b]
wa makuhani[c] na ule ua mkuu[d]
na milango ya ua huo, akaifu-
nika milango hiyo kwa shaba.
**10** Akaiweka ile Bahari upa-
nde wa kulia, kuelekea kusini
mashariki.[e]

**11** Hiramu alitengeneza pia
ndoo za kuondolea majivu, pia
sepetu, na mabakuli.[f]

Basi Hiramu akamaliza kazi
yote aliyomfanyia Mfalme Su-
lemani kuhusiana na nyumba
ya Mungu wa kweli:[g] **12** zile
nguzo mbili[h] na vifuniko vye-
nye umbo la bakuli vilivyoku-
wa juu ya nguzo hizo; na nya-
vu mbili[i] za kufunika vifuniko
hivyo viwili vyenye umbo la
bakuli vilivyokuwa juu ya ngu-
zo hizo; **13** yale makomama-
nga 400[j] kwa ajili ya zile nyavu
mbili, safu mbili za makoma-
manga kwa ajili ya kila wavu,
ili kufunika vile vifuniko vi-
wili vyenye umbo la bakuli
vilivyokuwa juu ya zile ngu-
zo;[k] **14** yale magari* kumi na
yale mabeseni kumi yaliyo-
kuwa juu ya magari hayo;[l]
**15** ile Bahari na wale ng'o-
mbe dume 12 waliokuwa chi-
ni yake;[m] **16** na ndoo za
kuondolea majivu, sepetu,
nyuma,*[n] na vyombo vingine
vyote ambavyo Hiram-abivu[o]
alimtengenezea Mfalme Sule-
mani kwa shaba iliyong'ari-
shwa kwa ajili ya nyumba ya
Yehova. **17** Mfalme alivite-
ngeneza katika kalibu za udo-
ngo wa mfinyanzi katika
wilaya ya Yordani kwenye
eneo lenye udongo mwingi

**SURA YA 4**
a 1Fa 7:23-26
b 1Fa 6:18
c Yer 52:20
d 1Fa 7:38, 39
e Law 1:9; Law 9:14
f Kut 29:4
g Kut 37:17
h 1Nya 28:12, 15
i Kut 40:24

**Safu ya 2**
a 2Nya 4:19
b Kut 27:9; Law 6:16
c 1Fa 6:36
d 1Fa 7:12
e 1Fa 7:39
f Kut 27:3
g 1Fa 7:40-46
h 2Nya 3:17
i 1Fa 7:17
j 1Fa 7:20
k Yer 52:22
l 1Fa 7:27, 38
m 1Fa 7:23, 25
n Kut 38:3
o 2Nya 2:13, 14

**4:5** *Karibu sentimita 7.4 (inchi 2.9). Angalia Nyongeza B14. #Bathi ilikuwa sawa na lita 22. Angalia Nyongeza B14.

**4:14** *Au "mikokoteni kumi ya maji."
**4:16** *Wingi wa kifaa kinachoitwa uma.

wa mfinyanzi, kati ya Suko-
thi[a] na Sarethani. **18** Sule-
mani alitengeneza vyombo hi-
vyo vyote kwa wingi sana; uzi-
to wa shaba haukujulikana.[b]
**19** Sulemani alivitengene-
za vitu vyote[c] vya nyumba ya
Mungu wa kweli: madhabahu
ya dhahabu;[d] meza[e] na mika-
te ya wonyesho iliyokuwa juu
ya meza hizo;[f] **20** vinara vya
taa na taa zake za dhahabu
safi,[g] ili ziwake mbele ya chu-
mba cha ndani zaidi kulinga-
na na maagizo; **21** na maua,
taa, na koleo, vyote vya dha-
habu, dhahabu safi kabisa;
**22** mikasi ya kukatia tambi
za taa, mabakuli, vikombe, na
vyetezo, vyote vya dhahabu
safi; na lango la nyumba, na
milango ya ndani ya Patakati-
fu Zaidi,[h] na milango ya nyu-
mba ya hekalu, ya dhahabu.[i]

**5** Kwa hiyo Sulemani aka-
kamilisha kazi yote aliyo-
paswa kufanya kwa ajili ya
nyumba ya Yehova.[j] Kisha Su-
lemani akaingiza ndani vitu
ambavyo Daudi baba yake ali-
kuwa amevifanya kuwa vita-
katifu,[k] naye akaweka fedha,
dhahabu, na vitu vyote kati-
ka hazina za nyumba ya Mu-
ngu wa kweli.[l] **2** Wakati huo
Sulemani aliwakusanya wazee
wa Israeli, viongozi wote wa
makabila, wakuu wa koo* za
Israeli. Wakaja Yerusalemu ili
kuliondoa sanduku la agano
la Yehova katika Jiji la Daudi,[m]
yaani, Sayuni.[n] **3** Wanaume
wote wa Israeli walikusanyi-
ka mbele ya mfalme wakati wa
sherehe* inayofanywa katika
mwezi wa saba.[o]
**4** Basi wazee wote wa Israeli
wakaja, na Walawi wakalibeba
Sanduku.[a] **5** Wakalipandisha
Sanduku, hema la mkutano,[b]
na vyombo vyote vitakatifu vi-
livyokuwa katika hema hilo.
Makuhani na Walawi* wakavi-
pandisha vitu hivyo. **6** Mfal-
me Sulemani na Waisraeli
wote waliokusanywa ili waku-
tane naye walikuwa mbele ya
Sanduku. Kondoo na ng’ombe
wengi sana wasiohesabika au
kujulikana idadi walikuwa wa-
kitolewa dhabihu.[c] **7** Kisha
makuhani wakalileta sandu-
ku la agano la Yehova mahali
pake, katika chumba cha nda-
ni zaidi cha nyumba, yaani, Pa-
takatifu Zaidi, chini ya maba-
wa ya makerubi.[d] **8** Kwa hiyo
mabawa ya makerubi yalikuwa
yamenyooshwa juu ya maha-
li ambapo Sanduku liliwe-
kwa, hivi kwamba makerubi
hao walilifunika Sanduku na
fito zake.[e] **9** Fito hizo ziliku-
wa ndefu sana hivi kwamba
ncha zake zilionekana kuto-
ka Patakatifu mbele ya chu-
mba cha ndani zaidi, lakini ha-
zikuonekana kutoka upande
wa nje. Nazo ziko huko mpa-
ka leo hii. **10** Hakukuwa na
kitu kingine ndani ya Sanduku
hilo isipokuwa yale mabamba
mawili ambayo Musa aliyawe-
ka humo kule Horebu,[f] Yehova
alipofanya agano[g] na Waisrae-
li walipokuwa wakitoka Misri.[h]
**11** Makuhani walipotoka
mahali patakatifu (kwa maa-
na makuhani wote waliokuwe-
po walikuwa wamejitakasa,[i]
bila kuzingatia vikundi vyao),[j]
**12** waimbaji wote Walawi[k]
walioongozwa na Asafu,[l] He-
mani,[m] Yeduthuni,[n] wana wao
na ndugu zao walikuwa wa-
mevaa mavazi ya kitambaa
bora, wakiwa wamebeba ma-

5:2 * Yaani, ukoo wa upande wa baba.
5:3 * Yaani, Sherehe ya Vibanda.
5:5 * Au “makuhani Walawi.”

SURA YA 4
a Yos 13:27, 28
b 1Fa 7:47; 1Nya 22:3, 14; Yer 52:20
c 2Fa 24:13
d Kut 37:25, 26; Ufu 8:3
e Kut 25:23, 24; 2Nya 4:8
f 1Fa 7:48-50
g Kut 25:31, 37
h 1Fa 6:31, 32
i 1Fa 6:33-35

SURA YA 5
j 1Fa 6:38
k 1Nya 22:14
l 1Fa 7:51; 1Nya 26:26
m 2Sa 6:12; 2Nya 1:4
n 1Fa 8:1, 2; Zb 2:6
o Law 23:34; 2Nya 7:8

Safu ya 2
a Kut 25:14; Hes 4:15; 1Fa 8:3-5; 1Nya 15:2, 15
b Kut 40:35; Hes 4:29, 31
c 2Sa 6:13
d 1Fa 6:20, 23; 1Fa 8:6-9
e Kut 25:14
f Kut 34:1; Kut 40:20
g Kut 19:5; Kut 24:7
h Kut 19:1
i Kut 19:10; Hes 8:21
j 1Nya 24:1
k 1Nya 15:16
l 1Nya 6:31, 39
m 1Nya 6:31, 33
n 1Nya 16:41; 1Nya 25:1, 6; 1Nya 25:3

toazi, vinanda, na vinubi; wa-
likuwa wamesimama upande
wa mashariki wa madhaba-
hu, na makuhani 120 walioku-
wa wakipiga tarumbeta wali-
kuwa pamoja nao.[a] **13** Mara
tu wapiga tarumbeta na wai-
mbaji walipoanza kumsifu na
kumshukuru Yehova kwa pa-
moja, na milio ya tarumbe-
ta, matoazi, na ala nyingine
za muziki zilipoanza kusikika
walipokuwa wakimsifu Yeho-
va, “kwa maana yeye ni mwe-
ma; upendo wake mshikama-
nifu unadumu milele,”[b] ndipo
nyumba hiyo, nyumba ya Ye-
hova, ikajaa wingu.[c] **14** Ma-
kuhani hawakuweza kusima-
ma ili kuhudumu kwa sababu
ya wingu hilo, kwa maana utu-
kufu wa Yehova ulijaa katika
nyumba ya Mungu wa kweli.[d]

**6** Wakati huo Sulemani ali-
sema: “Yehova alisema
kwamba atakaa katika giza
zito.[e] **2** Sasa nimekujengea
nyumba iliyokwezwa, maha-
li palipofanywa imara ili ukae
humo milele.”[f]

**3** Kisha mfalme akageuka
na kuanza kulibariki kutani-
ko lote la Waisraeli huku ku-
taniko lote la Waisraeli likiwa
limesimama.[g] **4** Akasema:
“Na asifiwe Yehova Mungu wa
Israeli, ambaye kwa kinywa
chake mwenyewe alimwahi-
di baba yangu Daudi, na kwa
mkono wake mwenyewe ame-
timiza, akisema, **5** ‘Kuanzia
siku niliyowatoa watu wangu
nchini Misri, sijachagua jiji
katika makabila yote ya
Israeli na kujenga humo nyu-
mba ili jina langu likae humo,[h]
nami sijamchagua mwanamu-
me atakayekuwa kiongozi wa
watu wangu Waisraeli. **6** La-
kini nimechagua Yerusalemu[i]
ili jina langu likae humo, nami
nimemchagua Daudi awata-
wale watu wangu Waisraeli.’[a]
**7** Na moyo wa Daudi baba ya-
ngu ulitamani kujenga nyu-
mba kwa ajili ya jina la Yehova
Mungu wa Israeli.[b] **8** Lakini
Yehova akamwambia Daudi
baba yangu, ‘Moyo wako ulita-
mani kujenga nyumba kwa aji-
li ya jina langu, na ulifanya vi-
zuri kutamani jambo hilo mo-
yoni mwako. **9** Hata hivyo,
hutajenga nyumba hiyo, lakini
mwana wako mwenyewe uta-
kayemzaa* ndiye atakayeije-
nga nyumba hiyo kwa ajili ya
jina langu.’[c] **10** Yehova ame-
timiza ahadi hiyo aliyoitoa,
kwa maana nimechukua ma-
hali pa baba yangu Daudi na
kuketi kwenye kiti cha ufalme
cha Israeli,[d] kama Yehova ali-
vyoahidi.[e] Pia nimejenga nyu-
mba kwa ajili ya jina la Yeho-
va Mungu wa Israeli, **11** na
humo nimeliweka Sanduku le-
nye agano[f] ambalo Yehova ali-
fanya na Waisraeli.”

**12** Kisha akasimama mbele
ya madhabahu ya Yehova mbe-
le ya kutaniko lote la Waisrae-
li, akanyoosha mikono yake.[g]
**13** (Kwa maana Sulemani ali-
kuwa amejenga jukwaa la sha-
ba na kuliweka katikati ya ua.[h]
Lilikuwa na urefu wa miko-
no mitano,* upana wa miko-
no mitano, na kimo cha mi-
kono mitatu; akasimama juu
yake.) Akapiga magoti mbele
ya kutaniko lote la Waisraeli
na kunyoosha mikono yake
kuelekea mbinguni,[i] **14** aka-
sema: “Ee Yehova Mungu wa
Israeli, hakuna Mungu kama

**SURA YA 5**
*a* 1Nya 15:24
*b* 1Nya 16:34
*c* Kut 40:34, 35; 1Fa 8:10, 11
*d* 2Nya 7:1, 2; Eze 10:4; Ufu 21:23

**SURA YA 6**
*e* Kut 20:21; 1Fa 8:12, 13; Zb 97:2
*f* Zb 132:13, 14
*g* 1Fa 8:14-21
*h* Kum 12:5, 6
*i* Zb 48:1

**Safu ya 2**
*a* 2Sa 7:8; 1Nya 28:4
*b* 2Sa 7:2; 1Fa 5:3
*c* 1Nya 17:4
*d* 1Nya 28:5; 1Nya 29:23
*e* 1Nya 17:11
*f* Kut 40:20; 1Fa 8:9
*g* 1Fa 8:22
*h* 1Fa 6:36
*i* 1Fa 8:54

**6:9** *Tnn., “mwana wako, atakayetoka katika viuno vyako.” **6:13** *Mkono mmoja ulilingana na sentimita 44.5 (inchi 17.5). Angalia Nyongeza B14.

wewe mbinguni wala duniani,
unayeshika agano na ku-
watendea kwa upendo mshi-
kamanifu watumishi wako wa-
naotembea mbele zako kwa
moyo wao wote.[a] **15** Umeti-
miza ahadi uliyomwahidi mtu-
mishi wako Daudi baba ya-
ngu.[b] Ulitoa ahadi hiyo
kwa kinywa chako mwenye-
we, na siku ya leo umeitimi-
za kwa mkono wako mwenye-
we.[c] **16** Na sasa, Ee Yehova
Mungu wa Israeli, timiza ahadi
uliyomwahidi mtumishi wako
Daudi baba yangu ulipomwa-
mbia, 'Hutakosa kamwe mwa-
namume wa uzao wako ataka-
yeketi kwenye kiti cha ufal-
me cha Israeli mbele zangu,
ikiwa tu wana wako wataka-
zia uangalifu njia yao kwa ku-
tembea katika sheria yangu,[d]
kama ulivyotembea mbele za-
ngu.'[e] **17** Na sasa, Ee Yehova
Mungu wa Israeli, acha ahadi
uliyomwahidi mtumishi wako
Daudi baba yangu ithibitike
kuwa ya kweli.

**18** "Lakini Ee Mungu, je,
kweli utakaa duniani pamoja
na wanadamu?[f] Tazama! Mbi-
ngu, naam, mbingu za mbi-
ngu, haziwezi kukutosha;[g] se-
mbuse nyumba hii niliyoije-
nga![h] **19** Sasa sikiliza sala ya-
ngu mimi mtumishi wako na
ombi langu la kutaka kibali,
Ee Yehova Mungu wangu, siki-
liza kilio changu cha kuomba
msaada na sala ambayo mimi
mtumishi wako ninasali mbe-
le zako. **20** Macho yako na
yatazame nyumba hii usiku
na mchana, yatazame mahali
ambapo ulisema kwamba uta-
weka jina lako,[i] ili usikilize
sala ambayo mimi mtumishi
wako ninasali kuelekea ma-
hali hapa. **21** Nawe usikili-
ze sihi zangu mimi mtumishi
wako za kuomba msaada na
sihi za watu wako Waisraeli
wanaposali kuelekea maha-
li hapa,[a] nawe usikilize katika
makao yako, kutoka mbingu-
ni;[b] naam, usikilize na kusa-
mehe.[c]

**22** "Mwanadamu akimte-
ndea dhambi mwanadamu
mwenzake, naye aapishwe* na
kuwekwa chini ya wajibu
wa kiapo hicho,# naye akiwa
chini ya kiapo# aje mbele ya
madhabahu yako katika nyu-
mba hii,[d] **23** basi usikie ku-
toka mbinguni na kuchukua
hatua na kuwahukumu watu-
mishi wako kwa kumlipa mwo-
vu na kumwadhibu kwa saba-
bu ya jambo alilotenda*[e] na
kumtangaza mwadilifu kuwa
asiye na hatia# na kumthawa-
bisha kulingana na uadilifu
wake mwenyewe.[f]

**24** "Na watu wako Waisrae-
li wakishindwa na maadui kwa
sababu ya kuzidi kukutendea
dhambi,[g] nao warudi na kuli-
tukuza jina lako[h] na kusali[i] na
kukusihi wapate kibali mbele
zako katika nyumba hii,[j]
**25** basi usikie kutoka mbingu-
ni[k] na kuwasamehe watu wako
Waisraeli dhambi yao na kuwa-
rudisha katika nchi uliyowapa
wao na mababu zao.[l]

**26** "Mbingu zikifungwa ku-
siwe na mvua[m] kwa sababu wa-
mezidi kukutendea dhambi,[n]
nao wasali kuelekea mahali
hapa na kulitukuza jina
lako na kuacha dhambi yao

SURA YA 6
*a* Kum 7:9; 1Fa 8:23-26
*b* 1Fa 3:6
*c* 2Sa 7:12, 13; 1Nya 22:10
*d* Zb 132:12
*e* 1Fa 2:4
*f* Mdo 7:48
*g* 2Nya 2:6; Isa 40:12; Mdo 17:24
*h* 1Fa 8:27-30; Isa 66:1
*i* Kum 26:2

Safu ya 2
*a* Da 6:10
*b* 2Fa 19:20; 2Nya 30:27
*c* 2Nya 7:12-14; Mik 7:18
*d* 1Fa 8:31, 32
*e* Ayu 34:11
*f* Isa 3:10, 11; Eze 18:20
*g* Law 26:14, 17; Yos 7:8, 11; Amu 2:14
*h* Da 9:3, 19
*i* Ezr 9:5
*j* 1Fa 8:33, 34
*k* Isa 57:15
*l* Zb 106:47
*m* Law 26:19; Kum 28:23
*n* Eze 14:13

**6:22** *Au "aliyetendewa dhambi akimweka chini ya laana." Yaani, kiapo kinacholeta laana ikiwa mtu anaapa kwa uwongo au kukosa kutimiza kiapo hicho. #Tnn., "laana." **6:23** *Tnn., "kuleta juu ya kichwa chake mwenyewe jambo alilotenda." #Tnn., "kuwa mwadilifu."

kwa sababu umewanyenyeke-
za,*[a] **27** basi usikie kuto-
ka mbinguni na kuwasamehe
watumishi wako dhambi yao,
dhambi ya watu wako Waisrae-
li, kwa sababu utawafundisha
njia nzuri wanayopaswa ku-
tembea ndani yake;[b] na ulete
mvua[c] katika nchi yako amba-
yo uliwapa watu wako kuwa
urithi.

**28** "Njaa kali ikitokea nchi-
ni,[d] au ugonjwa hatari,[e] upe-
po unaochoma, kuvu,[f] maku-
ndi ya nzige, au parare* wa-
naokula sana[g] au maadui wao
wakiwazingira katika jiji lo-
lote nchini#[h] au pigo au ugo-
njwa wa aina yoyote ukitokea,[i]
**29** sala yoyote,[j] ombi lolote la
kutaka kibali[k] ambalo huenda
likatolewa na mtu yeyote au
na watu wako wote Waisraeli
(kwa sababu kila mmoja ana-
jua mateso yake mwenyewe
na maumivu yake mwenyewe)[l]
wakinyoosha mikono yao kue-
lekea nyumba hii,[m] **30** basi
usikie kutoka mbinguni, ma-
kao yako,[n] nawe usamehe;[o] na
umthawabishe kila mmoja ku-
lingana na njia zake zote, kwa
sababu unajua moyo wake (ni
wewe peke yako unayejua vi-
zuri moyo wa mwanadamu),[p]
**31** ili wakuogope kwa kute-
mbea katika njia zako siku-
zote watakazoishi katika nchi
uliyowapa mababu zetu.

**32** "Pia mgeni ambaye si se-
hemu ya watu wako Wais-
raeli na ambaye anatoka kati-
ka nchi ya mbali kwa sababu
ya jina lako kuu*[q] na mkono
wako wenye nguvu na mkono
wako ulionyooshwa, akija na
kusali kuelekea nyumba hii,[r]
**33** basi usikilize kutoka mbi-
nguni, makao yako, nawe ufa-
nye mambo yote ambayo mge-
ni huyo anakuomba ufanye,
ili watu wote duniani wajue
jina lako[a] na kukuogopa,
kama watu wako Waisraeli wa-
navyokuogopa, na ili wajue
kwamba nyumba hii niliyoje-
nga imeitwa kwa jina lako.

**34** "Watu wako wakienda
vitani kupigana na maadui
wao mahali utakapowaeleke-
za[b] nao wasali[c] kwako kuele-
kea jiji hili ambalo umecha-
gua na kuelekea nyumba
ambayo nimejenga kwa aji-
li ya jina lako,[d] **35** basi usi-
kie kutoka mbinguni sala yao
na ombi lao la kutaka kibali,
nawe utekeleze hukumu kwa
ajili yao.[e]

**36** "Wakikutendea dhambi
(kwa sababu hakuna mwa-
nadamu asiyetenda dha-
mbi),[f] nawe uwakasirikie vi-
kali na kuwaacha mikononi
mwa maadui, na waliowateka
wawapeleke katika nchi fula-
ni, mbali au karibu,[g] **37** nao
warudiwe na ufahamu waki-
wa katika nchi ya watu walio-
wachukua mateka, na kukuru-
dia na kukuomba kibali katika
nchi walikopelekwa mateka,
wakisema, 'Tumetenda dha-
mbi na kukosea; tumetenda
uovu,'[h] **38** nao wakurudie
kwa moyo wao wote[i] na kwa
nafsi* yao yote katika nchi
walikopelekwa mateka,[j] nao
wasali kwako kuelekea nchi
yao ambayo uliwapa mababu
zao na kuelekea jiji ambalo
umelichagua[k] na nyumba
ambayo nimejenga kwa ajili ya
jina lako, **39** basi usikie ku-
toka mbinguni, makao yako,
sala yao na ombi lao la kutaka

---

**6:26** * Au "umewatesa." **6:28** * Au "panzi." # Tnn., "katika nchi ya malango yake." **6:32** * Au "sifa yako."

**6:38** * Angalia Kamusi, uku. 2012.

**SURA YA 6**

*a* 1Fa 8:35, 36
*b* Isa 30:20, 21; Isa 54:13
*c* 1Fa 18:1
*d* Ru 1:1; 2Fa 6:25
*e* Law 26:14, 16; Kum 28:21, 22
*f* Amo 4:9; Hag 2:17
*g* Kum 28:38; Yoe 1:4
*h* 2Nya 12:2; 2Nya 32:1
*i* 1Fa 8:37-40
*j* 2Nya 20:5, 6
*k* 2Nya 33:13
*l* Met 14:10
*m* Da 6:10
*n* Isa 63:15
*o* Zb 130:4
*p* 1Sa 16:7; 1Nya 28:9; Yer 11:20; Yer 17:10
*q* Kut 12:48; Ru 1:16; 2Fa 5:15; Isa 56:6, 7; Mdo 8:27
*r* 1Fa 8:41-43

**Safu ya 2**

*a* Zb 22:27; Zb 46:10
*b* Hes 31:2; Yos 8:1; Amu 1:1, 2; 1Sa 15:3
*c* 2Nya 14:11; 2Nya 20:5, 6
*d* 1Fa 8:44, 45
*e* Isa 37:36
*f* Zb 130:3; Mhu 7:20; Ro 3:23
*g* Law 26:34; 1Fa 8:46-50; Da 9:7
*h* Law 26:40; Ezr 9:6; Ne 1:6; Zb 106:6; Da 9:5
*i* 1Sa 7:3
*j* Kum 30:1-3; Da 9:2, 3
*k* Da 6:10

kibali, nawe utekeleze huku-
mu kwa ajili yao[a] na uwasame-
he watu wako ambao wameku-
tendea dhambi.
40 “Sasa, Ee Mungu wangu,
tafadhali, macho yako yata-
zame na masikio yako yasi-
kilize kwa makini sala inayo-
tolewa* mahali hapa.[b] 41 Na
sasa, Ee Yehova Mungu, pa-
nda uingie mahali pako pa ku-
pumzikia,[c] wewe pamoja na
Sanduku la nguvu zako. Ma-
kuhani wako, Ee Yehova
Mungu, na wavishwe woko-
vu, na acha washikamanifu
wako washangilie kwa sababu
ya wema wako.[d] 42 Ee Yeho-
va Mungu, usimkatae* mtiwa-
mafuta wako.[e] Ukumbuke
upendo wako mshikamanifu
kwa Daudi mtumishi wako.”[f]

7 Basi, mara tu Sulemani
alipomaliza kusali,[g] moto
ulishuka kutoka mbinguni[h]
ukateketeza ile dhabihu ya ku-
teketezwa na dhabihu nyingi-
nezo, na utukufu wa Yehova
ukajaa katika nyumba hiyo.[i]
2 Makuhani hawakuweza kui-
ngia ndani ya nyumba ya Ye-
hova kwa sababu utukufu wa
Yehova ulikuwa umejaa kati-
ka nyumba ya Yehova.[j] 3 Wa-
israeli wote walikuwa wakita-
zama moto uliposhuka na utu-
kufu wa Yehova ulipokuwa juu
ya nyumba hiyo, nao wakaina-
ma kifudifudi kwenye sakafu
ya mawe, wakasujudu na ku-
mshukuru Yehova, “kwa maa-
na yeye ni mwema; upendo
wake mshikamanifu unadumu
milele.”
4 Sasa mfalme na watu
wote wakazitoa dhabihu mbe-
le za Yehova.[k] 5 Mfalme Sule-
mani alitoa ng’ombe 22,000 na
kondoo 120,000 kuwa dhabi-
hu. Basi mfalme na watu wote
wakaizindua nyumba ya Mu-
ngu wa kweli.[a] 6 Makuhani
walikuwa wamesimama kati-
ka vituo vyao vya kazi, na Wa-
lawi pia waliokuwa na ala za
muziki zilizopigwa kuambata-
na na nyimbo ambazo Yeho-
va aliimbiwa.[b] (Mfalme Dau-
di alikuwa ametengeneza ala
hizo ili kumshukuru Yehova
—“kwa maana upendo wake
mshikamanifu unadumu mi-
lele”—wakati Daudi alipoku-
wa akitoa sifa pamoja nao.*)
Na makuhani walikuwa waki-
piga tarumbeta kwa sauti ku-
bwa[c] mbele yao, huku Waisrae-
li wote wakiwa wamesimama.
7 Kisha Sulemani akataka-
sa sehemu ya katikati ya ua
uliokuwa mbele ya nyumba
ya Yehova, kwa maana alipa-
swa kutolea mahali hapo dha-
bihu za kuteketezwa[d] na vipa-
nde vya mafuta vya dhabihu
za ushirika, kwa sababu ma-
dhabahu ya shaba[e] ambayo
Sulemani alikuwa amejenga
haingeweza kutoshea dhabi-
hu za kuteketezwa, matoleo
ya nafaka,[f] na vipande vya
mafuta.[g] 8 Wakati huo Su-
lemani alifanya sherehe hiyo
kwa siku saba[h] pamoja na Wa-
israeli wote, kutaniko kubwa
sana kuanzia Lebo-hamathi*
kushuka mpaka kwenye Koro-
ngo# la Misri.[i] 9 Lakini siku
ya nane* walifanya kusanyi-
ko takatifu,[j] kwa sababu wali-
kuwa wameizindua madhaba-
hu kwa siku saba na kufanya
sherehe hiyo kwa siku saba.

SURA YA 6
a Yer 51:36, 37
b 2Nya 7:15; 2Nya 16:9; Zb 65:2; Isa 37:17
c 1Nya 28:2
d Zb 65:4; Zb 132:8-10
e 1Fa 1:34; Zb 18:50
f Mdo 13:34

SURA YA 7
g 1Fa 8:54
h Law 9:24; 1Nya 21:26
i Kut 40:34, 35
j 1Fa 8:11
k 1Fa 8:62, 63

Safu ya 2
a Ezr 6:16
b 1Nya 25:7; 2Nya 5:11, 12
c 2Nya 5:13
d Law 1:3
e 2Nya 4:1
f Law 2:1
g Law 4:8-10; 1Fa 8:64-66
h Law 23:34; Kum 16:13
i Hes 34:2, 5, 8
j Law 23:36

6:40 *Au “inayohusu.” 6:42 *Tnn., “usiugeuzie mbali uso wa.”

7:6 *Huenda ni Walawi. 7:8 *Au “njia ya kuingia Hamathi.” #Angalia Kamusi, uku. 2012. 7:9 *Siku ya kwanza baada ya sherehe hiyo, au siku ya 15.

**10** Kisha siku ya 23 ya mwe-
zi wa saba, aliwaruhusu watu
waende nyumbani kwao waki-
shangilia[a] na kufurahi moyoni
kwa sababu ya wema ambao
Yehova alikuwa amemtendea
Daudi na Sulemani na watu
wake Waisraeli.[b]
**11** Kwa hiyo Sulemani akai-
kamilisha nyumba ya Yehova
na nyumba ya* mfalme;[c] na
kila kitu ambacho Sulemani
alitamani moyoni mwake ku-
fanya kuhusiana na nyumba
ya Yehova na nyumba yake
mwenyewe, alifanikiwa ku-
kitimiza.[d] **12** Kisha Yehova
akamtokea Sulemani[e] usiku
na kumwambia: "Nimesikia
sala yako, nami nimechagua
mahali hapa kwa ajili ya-
ngu ili pawe nyumba ya dha-
bihu.[f] **13** Nikifunga mbingu
ili mvua isinyeshe, nami ni-
kiamuru panzi waile nchi,
nami nikileta ugonjwa hata-
ri miongoni mwa watu wangu,
**14** na watu wangu ambao wa-
meitwa kwa jina langu[g] wa-
kijinyenyekeza[h] na kusali na
kuutafuta uso wangu na kua-
cha njia zao ovu,[i] ndipo ni-
takaposikia kutoka mbingu-
ni na kuwasamehe dhambi
yao na kuiponya nchi yao.[j]
**15** Sasa macho yangu yatata-
zama na masikio yangu yatasi-
kiliza kwa makini sala zinazo-
tolewa mahali hapa.[k] **16** Na
sasa nimeichagua nyumba hii
na kuitakasa ili jina langu li-
kae humu milele,[l] na macho
yangu na moyo wangu utaku-
wa humu sikuzote.[m]
**17** "Nawe, ukitembea mbele
zangu kama Daudi baba yako
alivyotembea, kwa kutenda
mambo yote niliyokuamuru,
nawe ukitii masharti yangu
na sheria* zangu,[a] **18** ndi-
po nitakapoimarisha kiti cha
ufalme wako,[b] kama nilivyo-
fanya agano pamoja na Daudi
baba yako,[c] niliposema, 'Hu-
takosa kamwe mwanamume
wa uzao wako atakayetawala
Israeli.'[d] **19** Lakini ikiwa uta-
geuka na kuacha maagizo ya-
ngu na amri zangu ambazo
nimeweka mbele yako, nawe
uende na kuabudu miungu mi-
ngine na kuiinamia,[e] **20** ni-
tawang'oa Waisraeli kutoka
katika nchi ambayo nimewa-
pa,[f] na nyumba hii ambayo ni-
meitakasa kwa ajili ya jina la-
ngu nitaitupilia mbali kutoka
mbele za macho yangu, nami
nitaifanya iwe kitu cha kudha-
rauliwa* na kitu cha kudhi-
hakiwa miongoni mwa matai-
fa yote.[g] **21** Na nyumba hii
itakuwa marundo ya magofu.
Kila mtu atakayepita karibu
nayo ataitazama kwa msha-
ngao[h] na kuuliza, 'Kwa nini
Yehova aliitendea hivi nchi
hii na nyumba hii?'[i] **22** Kisha
watasema, 'Ni kwa sababu wa-
limwacha Yehova[j] Mungu wa
mababu zao, aliyewatoa nchi-
ni Misri,[k] nao wakashikama-
na na miungu mingine, wa-
kaiinamia na kuiabudu.[l] Ndiyo
sababu aliwaletea msiba huo
wote.'"[m]

**8** Katika muda wa miaka
20 ambayo Sulemani ali-
jenga nyumba ya Yehova
na nyumba yake* mwenyewe,[n]
**2** Sulemani alijenga upya ma-
jiji ambayo Hiramu[o] alikuwa
amempa, akawapa Waisraeli*
waishi humo. **3** Isitoshe, Su-
lemani alienda Hamath-soba

SURA YA 7
*a* Kum 16:15
*b* 2Nya 6:41
*c* Mhu 2:4
*d* 1Fa 9:1-3
*e* 2Nya 1:7
*f* Kum 12:5, 6; Zb 78:68
*g* Isa 43:10
*h* Law 26:41; 2Nya 33:12, 13
*i* Isa 55:7
*j* 2Nya 6:39
*k* 2Nya 6:40
*l* Kum 12:21
*m* 2Nya 6:20

Safu ya 2
*a* 1Fa 9:4, 5
*b* 2Sa 7:12, 13
*c* Zb 89:28, 29
*d* 1Fa 2:4
*e* Kut 20:5; 1Fa 9:6-9
*f* Kum 4:25, 26; 2Fa 17:20
*g* Kum 28:37; Yer 24:9
*h* 2Nya 29:8; Da 9:12
*i* Kum 29:24, 25; 2Fa 25:8, 9; Yer 22:8, 9
*j* 2Nya 15:2
*k* Kut 12:51
*l* Isa 2:8; Yer 2:11
*m* 2Nya 36:17

SURA YA 8
*n* 1Fa 6:37, 38; 1Fa 7:1; 1Fa 9:10
*o* 1Fa 5:1

**7:11** *Au "jumba la."

**7:17** *Tnn., "hukumu." **7:20** *Tnn., "methali." **8:1** *Au "jumba lake." **8:2** *Tnn., "wana wa Israeli."

na kuliteka jiji hilo. **4** Kisha
akajenga tena jiji la Tadmori
kule nyikani na majiji yote ye-
nye maghala[a] aliyokuwa ame-
jenga Hamathi.[b] **5** Alijenga
pia Beth-horoni ya Juu[c] na
Beth-horoni ya Chini,[d] maji-
ji yenye ngome yaliyokuwa na
kuta, malango, na makomeo,
**6** na Baalathi[e] na pia majiji
yote ya Sulemani yenye ma-
ghala, majiji yote ya magari ya
vita,[f] majiji ya wapanda farasi,
na chochote ambacho Sule-
mani alitamani kujenga huko
Yerusalemu, Lebanoni, na ka-
tika nchi yote iliyokuwa chini
ya mamlaka yake.
**7** Na watu wote waliobaki,
yaani, Wahiti, Waamori, Wa-
perizi, Wahivi, na Wayebusi[g]
ambao hawakuwa sehemu ya
Waisraeli,[h] **8** wazao wao wa-
liobaki nchini—wale ambao
Waisraeli hawakuwaangami-
za[i]—Sulemani aliwaandikisha
ili wafanye kazi ya kulazimi-
shwa mpaka leo hii.[j] **9** Laki-
ni Sulemani hakumfanya Mwi-
sraeli yeyote kuwa mtumwa
wake,[k] kwa sababu waliku-
wa mashujaa wake, wakuu wa
makamanda wake wasaidizi,
na wakuu wa waendeshaji wa
magari yake ya vita na wapa-
nda farasi wake.[l] **10** Kuliku-
wa na wakuu 250 wa wasaidi-
zi wa Mfalme Sulemani, walio-
kuwa wasimamizi wa watu.[m]
**11** Pia, Sulemani alimtoa
binti ya Farao[n] kutoka katika
Jiji la Daudi na kumpeleka ka-
tika nyumba aliyokuwa ame-
mjengea,[o] kwa maana alisema:
"Ingawa ni mke wangu, hapa-
swi kukaa katika nyumba ya
Mfalme Daudi wa Israeli, kwa
sababu sehemu ambazo Sa-
nduku la Yehova limeletwa ni
takatifu."[p]

**12** Kisha Sulemani akamto-
lea Yehova dhabihu za ku-
teketezwa[a] kwenye madhaba-
hu[b] ya Yehova aliyokuwa ame-
jenga mbele ya ukumbi.[c]
**13** Alifuata utaratibu wa kila
siku kwa kutoa dhabihu kuli-
ngana na amri ya Musa iliyo-
husu Sabato,[d] miezi mipya,[e]
na sherehe zilizoamriwa mara
tatu kwa mwaka[f]—Sherehe ya
Mikate Isiyo na Chachu,[g] She-
rehe ya Majuma,[h] na Shere-
he ya Vibanda.*[i] **14** Pia, ali-
panga vikundi vya makuha-
ni[j] kwa ajili ya utumishi wao
kulingana na sheria ya Dau-
di baba yake, na Walawi ka-
tika vituo vyao vya kazi, ili
watoe sifa[k] na kuhudumu
mbele ya makuhani kulinga-
na na utaratibu wa kila siku,
na walinzi wa malango kati-
ka vikundi vyao kwenye ma-
lango mbalimbali,[l] kwa maa-
na hivyo ndivyo alivyoamuru
Daudi, mtu wa Mungu wa kwe-
li. **15** Nao hawakuacha amri
ambayo mfalme aliwapa ma-
kuhani na Walawi kuhusiana
na jambo lolote au kuhusia-
na na maghala. **16** Basi kazi
yote ya Sulemani ilipangwa vi-
zuri sana,* kuanzia siku amba-
yo msingi wa nyumba ya Yeho-
va uliwekwa[m] mpaka ilipoma-
lizwa. Basi nyumba ya Yehova
ikakamilishwa.[n]
**17** Huo ndio wakati amba-
po Sulemani alienda Esion-
geberi[o] na Elothi[p] kwenye
ufuo wa bahari katika nchi
ya Edomu.[q] **18** Hiramu[r] ali-
watuma watumishi wake mwe-
nyewe wampelekee meli na
mabaharia wenye uzoefu. Wa-

**8:13** *Au "Vibanda vya Muda." **8:16** *Au "ilikuwa na mpangilio mzuri; ilikamilishwa."

SURA YA 8
a 1Fa 9:17-19
b 2Fa 14:28
c Yos 16:5
d Yos 16:1, 3; 1Nya 7:24
e Yos 19:44, 48
f 1Fa 4:26
g Mwa 15:18-21; Hes 13:29
h 1Fa 9:20-23
i Yos 15:63; Yos 17:12
j Yos 16:10; 2Nya 2:17, 18
k Law 25:39
l 1Sa 8:11, 12
m 1Fa 5:16; 1Fa 9:23; 2Nya 2:18
n 1Fa 3:1
o 1Fa 7:8; 1Fa 9:24
p Kut 29:43

Safu ya 2
a Law 1:3
b 2Nya 4:1
c 1Fa 6:3
d Hes 28:9
e Hes 28:11-15
f Kum 16:16
g Law 23:6
h Law 23:15, 16
i Law 23:34
j 1Nya 24:1
k 1Nya 6:31, 32; 1Nya 15:16; 1Nya 16:37, 42; 1Nya 25:1
l 1Nya 26:1
m 1Fa 6:1
n 1Fa 7:51
o Hes 33:1, 35; 1Fa 22:48
p Kum 2:8; 2Fa 14:21, 22; 2Fa 16:6
q 1Fa 9:26-28
r 2Sa 5:11

kaenda Ofiri[a] pamoja na wa-
tumishi wa Sulemani, waka-
chukua huko talanta 450* za
dhahabu[b] na kumletea Mfal-
me Sulemani.[c]

**9** Basi malkia wa Sheba[d] ali-
sikia habari za Sulemani,
kwa hiyo akaja Yerusalemu
kumjaribu kwa maswali magu-
mu.* Alikuja na msafara we-
nye kuvutia sana, pamoja na
ngamia waliobeba mafuta ya
zeri na dhahabu nyingi sana[e]
na mawe yenye thamani. Aka-
fika mbele ya Sulemani na ku-
mwambia mambo yote yaliyo-
kuwa moyoni mwake.[f] **2** Ki-
sha Sulemani akajibu maswali
yake yote. Hakuna jambo lolo-
te lililokuwa gumu sana* kwa
Sulemani asiweze kumweleza.

**3** Malkia wa Sheba alipoo-
na hekima yote ya Sule-
mani,[g] nyumba aliyojenga,[h]
**4** chakula kilichokuwa meza-
ni pake,[i] jinsi watumishi
wake walivyoketi, jinsi wa-
tumishi wake walivyohudu-
mu mezani na pia mavazi
yao, na wale waliompa vi-
nywaji na jinsi walivyovalia,
na dhabihu zake za kuteke-
tezwa alizotoa kwa ukawaida
katika nyumba ya Yehova,[j] ali-
pigwa na bumbuazi.* **5** Basi
akamwambia mfalme: “Habari
nilizosikia katika nchi yangu
kuhusu mafanikio* yako na
kuhusu hekima yako zilikuwa
za kweli. **6** Lakini sikuamini
habari hizo mpaka nilipokuja
na kujionea kwa macho yangu
mwenyewe.[k] Na kwa kweli si-
kuwa nimeambiwa hata nusu
ya hekima yako nyingi.[a] Ume-
zidi kwa mbali habari nilizosi-
kia.[b] **7** Wenye furaha ni watu
wako, na wenye furaha ni wa-
tumishi wako wanaosimama
mbele yako daima, wakiisiki-
liza hekima yako! **8** Na asifi-
we Yehova Mungu wako,
ambaye amependezwa nawe,
akakuweka kwenye kiti chake
cha ufalme ukiwa mfalme kwa
niaba ya Yehova Mungu wako.
Kwa sababu Mungu wako ana-
wapenda Waisraeli,[c] na ili ku-
wafanya wadumu milele, ali-
kuweka kuwa mfalme juu yao
ili utekeleze haki na uadilifu.”

**9** Kisha akampa mfalme ta-
lanta 120* za dhahabu[d] na kia-
si kikubwa sana cha mafuta
ya zeri na mawe yenye thama-
ni. Mfalme Sulemani hakuwa-
hi tena kuletewa kiasi kiku-
bwa hivyo cha mafuta ya zeri
kama alicholetewa na malkia
wa Sheba.[e]

**10** Isitoshe, watumishi wa
Hiramu na watumishi wa Su-
lemani ambao walileta dhaha-
bu kutoka Ofiri,[f] walileta pia
mbao za misandali na mawe
yenye thamani.[g] **11** Mfalme
alitumia mbao hizo za misa-
ndali kutengeneza ngazi za
nyumba ya Yehova[h] na nyu-
mba ya* mfalme,[i] na pia vi-
nubi na vinanda vya waimba-
ji.[j] Mbao kama hizo hazikuwa
zimewahi kuonekana katika
nchi ya Yuda.

**12** Mfalme Sulemani alimpa
pia malkia wa Sheba kitu
chochote alichotamani na
kuomba, zaidi ya* vitu alivyo-
mletea mfalme. Kisha akao-
ndoka na kurudi katika nchi

---

**8:18; 9:9** * Talanta moja ilikuwa na uzito wa kilogramu 34.2. Angalia Nyongeza B14. **9:1** * Au “mafumbo.” **9:2** * Tnn., “lililofichwa.” **9:4** * Tnn., “hakubaki na roho yoyote ndani yake.” **9:5** * Au “maneno.”

**9:11** * Au “jumba la.” **9:12** * Au labda, “pamoja na zawadi zilizolingana na thamani ya.”

---

**SURA YA 8**
a 1Fa 22:48; Zb 45:9
b 1Fa 10:22
c Mhu 2:8

**SURA YA 9**
d Mt 12:42; Lu 11:31
e Zb 72:15
f 1Fa 10:1-3
g 1Fa 3:28; Mhu 12:9
h 1Fa 10:4-9
i 1Fa 4:22, 23
j 2Nya 8:12, 13
k Lu 11:31

**Safu ya 2**
a Mhu 1:16
b 1Fa 4:31, 34; 2Nya 1:11, 12
c 2Nya 2:11
d Zb 72:10
e 1Fa 10:10
f 1Fa 9:27, 28; 1Fa 10:22; 2Nya 8:18
g 1Fa 10:11, 12
h 1Fa 6:8
i 1Fa 7:1
j 1Nya 25:1; Zb 92:3

yake, pamoja na watumishi
wake.[a]
**13** Na dhahabu iliyoletwa
kwa Sulemani katika mwaka
mmoja ilikuwa na uzito wa
talanta 666 za dhahabu,[b]
**14** mbali na dhahabu iliyole-
twa na wafanyabiashara wasa-
firi na wauzaji wa bidhaa na
wafalme wote wa Uarabuni na
magavana wa nchi walioku-
wa wakimletea Sulemani dha-
habu na fedha.[c]
**15** Mfalme Sulemani alite-
ngeneza ngao kubwa 200
za dhahabu iliyochanganywa
na madini mengine[d] (kwa kila
ngao alitumia shekeli 600* za
dhahabu hiyo)[e] **16** na ngao
ndogo* 300 za dhahabu iliyo-
changanywa na madini mengi-
ne (kwa kila ngao ndogo alitu-
mia mina tatu# za dhahabu).
Kisha mfalme akaziweka kati-
ka Nyumba ya Msitu wa Leba-
noni.[f]
**17** Mfalme pia alitengene-
za kiti kikubwa cha ufalme
cha pembe za tembo na ku-
kifunika kwa dhahabu safi.[g]
**18** Kiti hicho cha ufalme kili-
kuwa na ngazi sita, nacho ki-
liunganishwa na kiti cha mi-
guu cha dhahabu, na kili-
kuwa pia na mikono pa-
nde zote mbili, na simba
wawili[h] walisimama kando ya
mikono hiyo. **19** Na kuliku-
wa na simba 12[i] waliosimama
kwenye ngazi hizo sita, wawi-
li kwenye kila ngazi, mmoja
upande huu na mwingine upa-
nde wa pili. Hakuna ufalme
mwingine wowote uliokuwa
umetengeneza kiti kama hi-
cho. **20** Vyombo vyote vya
kunywea vya Mfalme Sulema-
ni vilikuwa vya dhahabu,
na vyombo vyote vya Nyumba
ya Msitu wa Lebanoni viliku-
wa vya dhahabu safi. Hakuku-
wa na kitu chochote kilicho-
tengenezwa kwa fedha, kwa
maana fedha ilionwa kuwa si
kitu katika siku za Sulemani.[a]
**21** Kwa maana meli za mfal-
me zilikuwa zikienda Tarshi-
shi[b] na watumishi wa Hiramu.[c]
Mara moja baada ya kila mia-
ka mitatu, meli za Tarshishi
zilikuja zikiwa zimejazwa dha-
habu na fedha, pembe za te-
mbo,[d] sokwe, na tausi.
**22** Kwa hiyo Mfalme Sule-
mani alikuwa na utajiri mwi-
ngi zaidi na hekima kuliko wa-
falme wengine wote duniani.[e]
**23** Na wafalme wote duniani
walitaka kukutana na* Sule-
mani ili wasikie hekima yake
ambayo Mungu wa kweli ali-
kuwa ameweka moyoni mwa-
ke.[f] **24** Kila mmoja wao ali-
leta zawadi—vitu vya fedha,
vitu vya dhahabu, mavazi,[g] si-
laha, mafuta ya zeri, farasi,
na nyumbu—na walifanya hi-
vyo mwaka baada ya mwaka.
**25** Na Sulemani alikuwa na
mabanda 4,000 kwa ajili ya
farasi wake na magari yake
ya vita na pia alikuwa na fa-
rasi* 12,000,[h] naye aliwawe-
ka katika majiji ya magari ya
vita karibu naye huko Yeru-
salemu.[i] **26** Naye aliwatawa-
la wafalme wote kuanzia Mto
Efrati mpaka nchi ya Wafilisti
hadi kwenye mpaka wa Mis-
ri.[j] **27** Mfalme alifanya fedha
huko Yerusalemu iwe nyingi
kama mawe, na mbao za mie-

SURA YA 9
a 1Fa 10:13
b 1Fa 10:14, 15; 2Nya 1:15; Zb 68:29; Zb 72:15
c Zb 72:10
d 2Nya 12:9
e 1Fa 10:16, 17
f 1Fa 7:2
g 1Fa 10:18-20
h Mwa 49:9
i Hes 23:24

Safu ya 2
a 1Fa 10:21, 22; 1Fa 10:27
b Zb 72:10; Yon 1:3
c 1Fa 9:27
d 1Fa 10:18
e 1Fa 3:12, 13; 1Fa 4:29; 1Fa 10:23-25
f 1Fa 3:28; 1Fa 4:34; 2Nya 1:12; Met 2:6
g Mt 6:29
h Kum 17:16; 1Fa 4:26
i 1Fa 10:26
j 1Fa 4:21

**9:15** *Shekeli moja ilikuwa na uzito wa gramu 11.4. Angalia Nyongeza B14.
**9:16** *Kwa kawaida ilibebwa na wapiga mishale. #Katika Maandiko ya Kiebrania mina moja inalingana na gramu 570. Angalia Nyongeza B14.
**9:23** *Tnn., "waliutafuta uso wa."
**9:25** *Au "wapanda farasi."

rezi ziwe nyingi kama mikuyu
katika Shefela.[a] 28 Nao wa-
likuwa wakimletea Sulemani
farasi kutoka Misri[b] na kutoka
katika nchi nyingine zote.

29 Na mambo mengine kati-
ka historia ya Sulemani,[c] kua-
nzia mwanzo mpaka mwisho,
je, hayajaandikwa katika maa-
ndishi ya nabii Nathani,[d] kati-
ka unabii wa Ahiya[e] Mshilo, na
katika kumbukumbu ya mao-
no ya mwonaji Ido[f] kumhu-
su Yeroboamu[g] mwana wa Ne-
bati? 30 Sulemani alitawala
nchi yote ya Israeli kwa miaka
40 akiwa Yerusalemu. 31 Ki-
sha Sulemani akafa na kuzi-
kwa pamoja na mababu zake.
Basi wakamzika katika Jiji la
Daudi baba yake;[h] na Reho-
boamu mwanawe akawa mfal-
me baada yake.[i]

10 Rehoboamu alienda She-
kemu,[j] kwa maana Wais-
raeli wote walikuwa wameku-
ja Shekemu kumfanya kuwa
mfalme.[k] 2 Mara tu Yeroboa-
mu[l] mwana wa Nebati alipo-
sikia habari hizo (bado ali-
kuwa akiishi Misri kwa sababu
alikuwa amemkimbia Mfalme
Sulemani),[m] akarudi kutoka
Misri. 3 Ndipo wakawatuma
watu waende kumwita, ki-
sha Yeroboamu na Waisraeli
wote wakaja kwa Rehoboamu
na kumwambia hivi: 4 "Baba
yako aliifanya nira yetu kuwa
nzito.[n] Lakini ukiufanya utu-
mishi mzito wa baba yako
kuwa mwepesi zaidi na kupu-
nguza nira nzito* aliyotutwi-
ka, tutakutumikia."

5 Ndipo akawaambia: "Ru-
dini kwangu baada ya siku
tatu." Basi watu wakaenda
zao.[a] 6 Kisha Mfalme Reho-
boamu akashauriana na wa-
naume wazee waliomtumikia
Sulemani baba yake alipoku-
wa hai, akawauliza: "Mnani-
shauri niwape jibu gani watu
hawa?" 7 Wakamjibu: "Uki-
wa mwema kwa watu hawa
na kuwafurahisha na kuwapa
jibu linalofaa, watakuwa wa-
tumishi wako sikuzote."

8 Hata hivyo, alikataa ushau-
ri aliopewa na wanaume wa-
zee, akashauriana na vijana
wa rika lake na ambao sasa
walikuwa watumishi wake.[b]
9 Aliwauliza: "Mnashauri tu-
wape jibu gani watu hawa
ambao wameniambia, 'Ifanye
nira ambayo baba yako
alitutwika iwe nyepesi zai-
di'?" 10 Vijana hao wa rika
lake wakamwambia: "Hivi ndi-
vyo unavyopaswa kuwaambia
watu waliokwambia, 'Baba
yako aliifanya nira yetu kuwa
nzito, lakini wewe unapa-
swa kuifanya kuwa nyepesi
zaidi kwa ajili yetu'; hivi ndi-
vyo unavyopaswa kuwaa-
mbia, 'Kidole changu kidogo
kitakuwa kinene kuliko kiuno
cha baba yangu. 11 Baba ya-
ngu aliwatwika nira nzito, la-
kini mimi nitazidisha uzito wa
nira yenu. Baba yangu ali-
waadhibu kwa mijeledi, lakini
mimi nitawaadhibu kwa mije-
ledi yenye miiba.'"

12 Yeroboamu na watu
wote wakaja kwa Rehoboamu
siku ya tatu, kama mfalme ali-
vyokuwa amesema: "Rudi-
ni kwangu siku ya tatu."[c]
13 Lakini mfalme akawajibu
kwa ukali. Kwa hiyo Mfalme
Rehoboamu akakataa ushauri
wa wanaume wazee. 14 Aka-
wajibu kama alivyoshauriwa
na vijana wa rika lake, na

**10:4** * Au "inayokandamiza."

SURA YA 9
a 1Fa 10:27; 1Nya 27:28
b 1Fa 10:28; 2Nya 1:16
c 1Fa 11:41-43
d 2Sa 7:2; 2Sa 12:1; 1Fa 1:8; 1Nya 29:29
e 1Fa 11:30, 31; 1Fa 14:2; 1Fa 14:6, 10
f 2Nya 12:15; 2Nya 13:22
g 1Fa 11:26
h 2Sa 5:9; 1Fa 2:10
i 1Fa 14:21

SURA YA 10
j Yos 20:7; Yos 24:1; Amu 9:1
k 1Fa 12:1-4
l 1Fa 11:28
m 1Fa 11:40
n 1Sa 8:11-18; 1Fa 4:7

Safu ya 2
a 1Fa 12:5-7
b 1Fa 12:8-11
c 1Fa 12:12-15

kusema: "Nitafanya nira yenu iwe nzito zaidi, nami nitazidisha uzito wake. Baba yangu aliwaadhibu kwa mijeledi, lakini mimi nitawaadhibu kwa mijeledi yenye miiba." **15** Basi mfalme hakuwasikiliza watu, kwa sababu Mungu wa kweli ndiye aliyesababisha badiliko hilo la mambo,[a] ili atimize neno ambalo Yehova alimwambia Yeroboamu mwana wa Nebati kupitia Ahiya Mshilo.[b]

**16** Waisraeli wote walipoona kwamba mfalme amekataa kuwasikiliza, wakamwambia hivi mfalme: "Tuna ushirika gani na Daudi? Hatuna urithi wowote katika mwana wa Yese. Kila mtu aende kwa miungu yake, enyi Waisraeli! Sasa itunze nyumba yako mwenyewe, Ee Daudi."[c] Ndipo Waisraeli wote wakarudi katika nyumba zao.*[d]

**17** Lakini Rehoboamu akaendelea kuwatawala Waisraeli walioishi katika majiji ya Yuda.[e]

**18** Kisha Mfalme Rehoboamu akamtuma Hadoramu,[f] aliyekuwa msimamizi wa watu waliofanya kazi ya kulazimishwa, lakini Waisraeli wote wakamuua kwa kumpiga mawe. Mfalme Rehoboamu akafaulu kupanda gari lake na kukimbilia Yerusalemu.[g] **19** Na tangu siku hiyo Waisraeli wamekuwa wakiiasi nyumba ya Daudi.

**11** Rehoboamu alipofika Yerusalemu, mara moja aliikusanya nyumba ya Yuda na kabila la Benjamini,[h] mashujaa 180,000 waliozoezwa,* ili wapigane na Waisraeli na kuurudisha ufalme kwa Rehoboamu.[a] **2** Kisha neno hili la Yehova likamjia Shemaya[b] mtu wa Mungu wa kweli: **3** "Mwambie Rehoboamu mwana wa Sulemani mfalme wa Yuda na Waisraeli wote walio Yuda na Benjamini, **4** 'Hivi ndivyo Yehova anavyosema: "Msipande kwenda kupigana na ndugu zenu. Kila mmoja wenu arudi nyumbani kwake, kwa maana nimesababisha mambo haya yatukie."'"[c] Basi wakalitii neno la Yehova na kurudi, nao hawakwenda kupigana na Yeroboamu.

**5** Rehoboamu aliishi Yerusalemu na kujenga majiji yenye ngome huko Yuda. **6** Basi akajenga* Bethlehemu,[d] Etamu, Tekoa,[e] **7** Beth-suri, Soko,[f] Adulamu,[g] **8** Gathi,[h] Maresha, Zifu,[i] **9** Adoraimu, Lakishi,[j] Azeka,[k] **10** Sora, Aiyaloni,[l] na Hebroni,[m] majiji yenye ngome yaliyokuwa Yuda na Benjamini. **11** Pia, aliimarisha maeneo yenye ngome, akawaweka makamanda humo na kuwapa chakula na mafuta na divai, **12** naye akapeleka ngao kubwa na mikuki katika majiji yote mbalimbali; akayaimarisha kwa kiwango kikubwa sana. Na majiji ya Yuda na Benjamini yakaendelea kuwa yake.

**13** Na makuhani na Walawi waliokuwa katika nchi yote ya Israeli wakamuunga mkono, wakaja kutoka katika maeneo yao yote. **14** Walawi waliacha malisho yao na miliki yao[n] wakaja Yuda na Yerusalemu, kwa sababu Yeroboamu

10:16 *Tnn., "mahema yao." 11:1 *Tnn., "waliochaguliwa."

11:6 *Au "akaimarisha."

SURA YA 10
a Kum 2:30; 2Sa 17:14
b 1Fa 11:29-31
c 1Fa 11:32
d 1Fa 12:16, 17
e 1Fa 11:35, 36
f 2Sa 20:24; 1Fa 4:6
g 1Fa 12:18, 19

SURA YA 11
h Mwa 49:27; 2Nya 14:8

Safu ya 2
a 1Fa 12:21-24
b 2Nya 12:15
c 1Fa 11:31; 2Nya 10:15
d Mwa 35:19; Mt 2:1
e Amo 1:1
f 2Nya 28:18
g 1Sa 22:1
h 1Nya 18:1
i 1Sa 23:14
j 2Nya 32:9
k Yos 10:10; Yer 34:7
l Yos 19:42, 48
m Yos 14:14, 15; 2Sa 2:1
n Hes 35:2, 3

na wanawe walikuwa wameondoa ili wasiwe makuhani wa Yehova.[a] **15** Kisha Yeroboamu akawaweka makuhani wake mwenyewe ili wahudumu mahali pa juu[b] na kuwatumikia roho waovu wenye umbo la mbuzi*[c] na ndama aliokuwa ametengeneza.[d] **16** Na watu kutoka katika makabila yote ya Israeli waliokuwa wameazimia moyoni mwao kumtafuta Yehova Mungu wa Israeli wakawafuata mpaka Yerusalemu ili kumtolea dhabihu Yehova Mungu wa mababu zao.[e] **17** Kwa miaka mitatu waliuimarisha ufalme wa Yuda na kumuunga mkono Rehoboamu mwana wa Sulemani, kwa maana walitembea katika njia ya Daudi na Sulemani kwa miaka mitatu.

**18** Kisha Rehoboamu akamwoa Mahalathi binti ya Yerimothi mwana wa Daudi na wa Abihaili binti ya Eliabu[f] mwana wa Yese. **19** Baada ya muda akamzalia wana hawa: Yeushi, Shemaria, na Zahamu. **20** Kisha akamwoa Maaka mjukuu wa Absalomu.[g] Baada ya muda akamzalia Abiya,[h] Atai, Ziza, na Shelomithi. **21** Rehoboamu alimpenda zaidi Maaka mjukuu wa Absalomu kuliko wake zake wengine wote na masuria[i] wake, kwa maana alikuwa na wake 18 na masuria 60, naye akawazaa wana 28 na mabinti 60. **22** Kwa hiyo Rehoboamu akamweka Abiya mwana wa Maaka kuwa mkuu na kiongozi miongoni mwa ndugu zake, kwa maana alikusudia kumweka kuwa mfalme. **23** Hata hivyo, alitenda kwa busara* na kuwatuma# baadhi ya wanawe kwenye maeneo yote ya Yuda na Benjamini, kwenye majiji yote yenye ngome,[a] akawapa chakula kingi na kuwatafutia wake wengi.

**12** Mara tu baada ya utawala wa Rehoboamu kuimarika kabisa,[b] naye akawa na nguvu, aliiacha Sheria ya Yehova,[c] na Waisraeli wote pia wakaiacha. **2** Katika mwaka wa tano wa utawala wa Mfalme Rehoboamu, Mfalme Shishaki[d] wa Misri alishambulia Yerusalemu, kwa maana hawakuwa waaminifu kwa Yehova. **3** Alikuwa na magari 1,200 ya vita, wapanda farasi 60,000, na idadi isiyohesabika ya wanajeshi waliokuja pamoja naye kutoka Misri—Walibya, Wasukii, na Waethiopia.[e] **4** Aliyateka majiji yenye ngome ya Yuda na mwishowe akafika Yerusalemu.

**5** Nabii Shemaya[f] akaja kwa Rehoboamu na wakuu wa Yuda waliokuwa wamekusanyika Yerusalemu kwa sababu ya Shishaki, akawaambia: "Yehova anasema hivi, 'Mmeniacha mimi, nami pia nimewaacha ninyi mikononi[g] mwa Shishaki.'" **6** Ndipo wakuu wa Israeli na mfalme wakajinyenyekeza[h] na kusema: "Yehova ni mwadilifu." **7** Yehova alipoona kwamba wamejinyenyekeza, neno la Yehova likamjia Shemaya likisema: "Wamejinyenyekeza. Sitawaangamiza,[i] na baada ya muda mfupi nitawaokoa. Sitalimwagia jiji la Yerusalemu ghadhabu yangu kupitia Shishaki.

**SURA YA 11**
a 1Fa 12:31, 32
b 1Fa 13:33
c Law 17:7
d 1Fa 12:26, 28
e Kum 12:11; 1Nya 22:1; 2Nya 15:8, 9; 2Nya 30:10, 11
f 1Sa 16:6; 1Sa 17:13
g 2Sa 13:1; 2Sa 18:33
h 1Fa 15:1; 2Nya 12:16; Mt 1:7
i Kum 17:17

**Safu ya 2**
a 2Nya 11:5, 11

**SURA YA 12**
b 2Nya 11:17
c Kum 32:15; 2Nya 26:11, 16
d 1Fa 11:40; 1Fa 14:25
e Nah 3:9
f 1Fa 12:22-24
g Kum 28:15; 2Nya 15:2
h 2Nya 33:10, 12
i 1Fa 21:29; 2Nya 34:26, 27

**11:15** * Tnn., "mbuzi."

**11:23** * Tnn., "uelewaji." # Au "kuwasambaza."

**8** Lakini watakuwa watumishi
wake, ili wajue tofauti kati ya
kunitumikia mimi na kuwatu-
mikia wafalme wa* nchi nyi-
ngine.”
**9** Basi Mfalme Shishaki wa
Misri akashambulia Yerusa-
lemu. Akachukua hazina za
nyumba ya Yehova[a] na hazi-
na za nyumba ya* mfalme. Ali-
chukua kila kitu, kutia ndani
ngao za dhahabu ambazo Su-
lemani alikuwa ametengene-
za.[b] **10** Basi Mfalme Reho-
boamu akatengeneza ngao
za shaba zichukue mahali pa
ngao hizo, akaziweka chini ya
ulinzi wa mkuu wa walinzi,*
aliyelinda mlango wa nyumba
ya mfalme. **11** Wakati wowo-
te ambapo mfalme alikuja ka-
tika nyumba ya Yehova, wa-
linzi waliingia ndani na ku-
zichukua, kisha walizirudisha
katika chumba cha walinzi.
**12** Kwa sababu mfalme aliji-
nyenyekeza, hasira ya Yehova
iliacha kuwaka dhidi yake,[c]
naye hakuwaangamiza kabi-
sa.[d] Isitoshe, kulikuwa na
mambo fulani mema yaliyopa-
tikana nchini Yuda.[e]
**13** Mfalme Rehoboamu alii-
marisha mamlaka yake jijini
Yerusalemu na kuendelea ku-
tawala; Rehoboamu alikuwa
na umri wa miaka 41 alipoa-
nza kutawala, naye alitawa-
la kwa miaka 17 huko Yerusa-
lemu, jiji ambalo Yehova ali-
chagua miongoni mwa maka-
bila yote ya Israeli ili kuweka
jina lake humo. Mama yake
aliitwa Naama, naye alikuwa
Mwamoni.[f] **14** Lakini alite-
nda maovu, kwa maana haku-
wa ameazimia moyoni mwake
kumtafuta Yehova.[a]
**15** Na historia ya Rehoboa-
mu, kuanzia mwanzo mpaka
mwisho, je, haijaandikwa kati-
ka maandishi ya nabii She-
maya[b] na mwonaji Ido[c] kati-
ka kumbukumbu za ukoo? Ku-
likuwa na vita daima kati ya
Rehoboamu na Yeroboamu.[d]
**16** Kisha Rehoboamu aka-
fa na kuzikwa pamoja na ma-
babu zake katika Jiji la Dau-
di;[e] na Abiya[f] mwanawe akawa
mfalme baada yake.

**13** Katika mwaka wa 18 wa
utawala wa Mfalme Ye-
roboamu, Abiya akawa mfal-
me wa Yuda.[g] **2** Alitawala
kwa miaka mitatu huko Yeru-
salemu. Mama yake aliitwa Mi-
kaya[h] binti ya Urieli wa Gibea.[i]
Na kulikuwa na vita kati ya
Abiya na Yeroboamu.[j]
**3** Basi Abiya akaenda vita-
ni akiwa na jeshi lenye mashu-
jaa hodari 400,000 waliozoe-
zwa.*[k] Na Yeroboamu akajipa-
nga kivita ili kupigana naye
akiwa na wanaume 800,000,
mashujaa hodari waliozoe-
zwa.* **4** Sasa Abiya akasima-
ma juu ya Mlima Semaraimu,
katika eneo lenye milima la
Efraimu, akasema: “Nisikili-
zeni, Ee Yeroboamu na Wais-
raeli wote. **5** Je, hamjui kwa-
mba Yehova Mungu wa Israe-
li alimpa Daudi ufalme juu
ya Israeli milele,[l] yeye na wa-
nawe,[m] kupitia agano la chu-
mvi?*[n] **6** Lakini Yeroboamu[o]
mwana wa Nebati, mtumishi
wa Sulemani mwana wa
Daudi, akainuka na kumwasi
bwana wake.[p] **7** Na wanau-

**12:8** *Tnn., “kutumikia falme za.” **12:9** *Au “jumba la.” **12:10** *Tnn., “wakimbiaji.”

**13:3** *Tnn., “waliochaguliwa.” **13:5** *Yaani, agano linalodumu na lisilobadilika.

**SURA YA 12**
*a* 1Fa 7:51
*b* 1Fa 10:16, 17; 1Fa 14:25-28
*c* 2Nya 33:10, 12
*d* Omb 3:22
*e* Mwa 18:23-25; 1Fa 14:1, 13; 2Nya 19:2, 3
*f* Kum 23:3; 1Fa 11:1; 1Fa 14:21

**Safu ya 2**
*a* 1Sa 7:3; 1Fa 18:21; Mk 12:30
*b* 1Fa 12:22-24
*c* 2Nya 9:29; 2Nya 13:22
*d* 1Fa 14:30, 31
*e* 2Sa 5:9
*f* Mt 1:7

**SURA YA 13**
*g* 1Fa 15:1, 2
*h* 2Nya 11:20, 21
*i* Yos 18:28; 1Sa 10:26
*j* 1Fa 15:6
*k* 2Nya 11:1
*l* Mwa 49:10; 2Sa 7:8; Zb 78:70, 71
*m* 2Sa 7:12, 13; 1Nya 17:11, 14; Lu 1:32
*n* Zb 89:28, 29
*o* 2Nya 10:2
*p* 1Fa 11:26, 27; 1Fa 12:20

me wazembe, wasiofaa kitu wakaendelea kujiunga naye. Nao walimzidi maarifa Rehoboamu mwana wa Sulemani, Rehoboamu alipokuwa kijana mchanga asiye na ujasiri, naye hangeweza kushindana nao.

8 "Na sasa mnafikiri kwamba mnaweza kushindana na ufalme wa Yehova ulio mikononi mwa wana wa Daudi kwa sababu ninyi ni umati mkubwa nanyi mna ndama wa dhahabu ambao Yeroboamu aliwatengenezea wawe miungu yenu.[a]
9 Je, hamjawafukuza makuhani wa Yehova,[b] wazao wa Haruni, na Walawi, na je, hamjawaweka makuhani wenu wenyewe kama yalivyofanya mataifa ya nchi nyingine?[c] Yeyote aliyeleta* ng'ombe dume mchanga na kondoo dume saba, angeweza kuwa kuhani wa vitu ambavyo si miungu.
10 Lakini sisi, Yehova ndiye Mungu wetu,[d] nasi hatujamwacha; makuhani wetu, wazao wa Haruni, wanamhudumia Yehova, na Walawi wanawasaidia kazi.
11 Wanamfukizia Yehova moshi wa dhabihu za kuteketezwa kila asubuhi na kila jioni[e] pamoja na uvumba uliotiwa manukato,[f] na mikate ya tabaka*[g] iko kwenye meza iliyotengenezwa kwa dhahabu safi, nao wanawasha kinara cha taa cha dhahabu[h] na taa zake kila jioni,[i] kwa sababu tunatekeleza jukumu letu kwa Yehova Mungu wetu; lakini ninyi mmemwacha.
12 Sasa tazama! Mungu wa kweli yuko pamoja nasi, akituongoza, na makuhani wake wakiwa na tarumbeta za kutoa ishara ya vita dhidi yenu. Enyi wanaume wa Israeli, msipigane na Yehova Mungu wa mababu zenu, kwa maana hamtafanikiwa."[a]

13 Lakini Yeroboamu alituma wanajeshi wawavizie kutoka nyuma, hivi kwamba jeshi lake lilikabili Yuda upande wa mbele na wanajeshi waliovizia walikuwa nyuma yao.
14 Wanaume wa Yuda walipogeuka, waligundua kwamba wanashambuliwa kutoka mbele na nyuma. Kwa hiyo wakaanza kumlilia Yehova,[b] huku makuhani wakipiga tarumbeta kwa sauti kubwa.
15 Wanaume wa Yuda wakaanza kupiga kelele za vita, na wanaume hao wa Yuda walipopiga kelele za vita, Mungu wa kweli akamshinda Yeroboamu na Waisraeli wote mbele ya Abiya na Yuda.
16 Waisraeli wakawakimbia wanaume wa Yuda, na Mungu akawatia mikononi mwao.
17 Abiya na watu wake wakawachinja wanajeshi wengi, wakaendelea kuwaua wanajeshi wa Israeli, waliwaua wanaume 500,000 waliozoezwa.*
18 Basi wanaume wa Israeli wakanyenyekezwa wakati huo, lakini wanaume wa Yuda waliwashinda kwa sababu walimtegemea* Yehova Mungu wa mababu zao.[c]
19 Abiya akaendelea kumfuatia Yeroboamu, akateka majiji yake, Betheli[d] na miji yake, Yeshana na miji yake, na Efraini[e] na miji yake.
20 Na Yeroboamu hakupata tena mamlaka* katika siku za Abiya; kisha Yehova akampiga, naye akafa.[f]

SURA YA 13
a 1Fa 12:26, 28; 2Nya 11:15
b 2Nya 11:14
c 1Fa 12:31, 33; 1Fa 13:33
d 2Nya 11:16
e Kut 29:39
f Kut 30:1
g Kut 25:30
h Kut 25:31
i Kut 27:20

Safu ya 2
a Hes 10:9
b 2Nya 14:11; 2Nya 18:31
c 2Fa 18:1, 5; 1Nya 5:20; 2Nya 16:8; Zb 22:5; Zb 37:5; Nah 1:7
d 1Fa 12:28, 29
e Yoh 11:54
f 1Sa 25:38; 1Fa 14:20; Mdo 12:21-23

**13:9** * Tnn., "aliyeujaza mkono wake na." **13:11** * Yaani, mikate ya wonyesho.

**13:17** * Tnn., "waliochaguliwa." **13:18** * Tnn., "walimwegemea." **13:20** * Tnn., "nguvu."

**21** Lakini Abiya akaende-
lea kupata nguvu. Baada ya
muda akaoa wake 14,[a] akazaa
wana 22 na mabinti 16. **22** Na
mambo mengine katika his-
toria ya Abiya, mambo aliyo-
tenda na kusema, yameandi-
kwa katika maandishi ya* na-
bii Ido.[b]

**14** Kisha Abiya akafa na
kuzikwa pamoja na ma-
babu zake katika Jiji la Dau-
di;[c] na Asa mwanawe akawa
mfalme baada yake. Katika
siku zake nchi ilikuwa na ama-
ni* kwa miaka kumi.

**2** Asa alitenda yaliyokuwa
mema na sawa machoni pa
Yehova Mungu wake. **3** Alio-
ndoa madhabahu za kigeni[d]
na mahali pa juu, akazivunja-
vunja nguzo takatifu,[e] na kui-
kata miti mitakatifu.*[f] **4** Zai-
di ya hayo, aliwaambia watu
wa Yuda wamtafute Yehova
Mungu wa mababu zao na ku-
shika Sheria na amri. **5** Kwa
hiyo aliondoa mahali pa juu
na vinara vya uvumba[g] katika
majiji yote ya Yuda, na chini
ya utawala wake ufalme ulie-
ndelea kuwa bila usumbufu.
**6** Alijenga majiji yenye ngome
huko Yuda,[h] kwa kuwa nchi
haikuwa na usumbufu na ha-
kuna yeyote aliyepigana vita
naye katika miaka hiyo, kwa
maana Yehova alimpumzisha.[i]
**7** Aliwaambia hivi watu wa
Yuda: “Na tujenge majiji haya
na kuyazingira kwa kuta na
minara,[j] malango* na mako-
meo. Kwa maana nchi bado
imo mikononi mwetu kwa sa-
babu tumemtafuta Yehova
Mungu wetu. Tumemtafuta,
naye ametupumzisha pande
zote.” Kwa hiyo kazi yao ya
ujenzi ilifanikiwa.[a]

**8** Asa alikuwa na jeshi la
wanaume 300,000 walioku-
wa na ngao kubwa na mikuki.
Na kutoka Benjamini kuliku-
wa na mashujaa hodari 280,-
000 waliobeba ngao ndogo*
na kujihami kwa pinde.#[b]

**9** Baadaye Zera Mwethiopia
akaja kupigana nao akiwa na
jeshi la wanaume 1,000,000 na
magari 300 ya vita.[c] Alipofi-
ka Maresha,[d] **10** Asa akae-
nda kupigana naye, na Asa na
jeshi lake wakajipanga kivita
katika Bonde la Sefatha huko
Maresha. **11** Kisha Asa aka-
mlilia Yehova Mungu wake[e]
akisema: “Ee Yehova, haija-
lishi kwako ikiwa wale unao-
wasaidia ni wengi au hawana
nguvu.[f] Tusaidie, Ee Yehova
Mungu wetu, kwa maana tuna-
kutegemea* wewe,[g] na kati-
ka jina lako tumekuja kupiga-
na na umati huu.[h] Ee Yehova,
wewe ni Mungu wetu. Usiache
mwanadamu anayeweza kufa
akushinde.”[i]

**12** Kwa hiyo Yehova akawa-
shinda Waethiopia mbele ya
Asa na mbele ya watu wa
Yuda, na Waethiopia wakaki-
mbia.[j] **13** Asa na watu walio-
kuwa pamoja naye wakawa-
fuatia mpaka Gerari,[k] nao wa-
kaendelea kuwaua Waethio-
pia hivi kwamba hakuna hata
mmoja wao aliyebaki hai, kwa
maana walipondwapondwa
na Yehova na jeshi lake. Ki-
sha wakachukua nyara nyingi
sana. **14** Zaidi ya hayo, wa-

---

**13:22** *Au “ufafanuzi wa; maelezo ya. ” **14:1** *Tnn., “ilipumzika.” **14:3** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **14:7** *Tnn., “milango miwili-miwili.”

**14:8** *Kwa kawaida ilibebwa na wapiga mishale. #Tnn., “kukanyaga upinde.” **14:11** *Tnn., “tunakuegemea.”

SURA YA 13
a Kum 17:17
b 2Nya 9:29, 2Nya 12:15

SURA YA 14
c 2Sa 5:9
d Kum 7:5
e Kut 23:24
f 1Fa 14:22, 23; 2Fa 18:1, 4
g 2Nya 34:1, 4
h 2Nya 11:5
i 2Nya 15:15; Met 16:7
j 2Nya 32:2, 5

Safu ya 2
a Zb 127:1
b 2Nya 11:1, 12; 2Nya 13:3
c 2Nya 16:8
d Yos 15:20, 44; 2Nya 11:5, 8
e Kut 14:10; 1Nya 5:20; 2Nya 32:20
f Amu 7:7; 1Sa 14:6
g 2Nya 13:12; 2Nya 32:7, 8
h 1Sa 17:45; Zb 20:5; Met 18:10
i Yos 7:9; Zb 9:19
j Kum 28:7
k Mwa 20:1

liyashambulia majiji yote yali-
yozunguka Gerari, kwa maana
hofu ya Yehova ilikuwa imewa-
shika wakaaji wa majiji hayo;
nao wakapora majiji yote, kwa
kuwa kulikuwa na vitu vingi
vya kuporwa katika majiji
hayo. **15** Walishambulia pia
mahema ya wale waliokuwa
na mifugo, wakateka idadi ku-
bwa ya kondoo na ngamia, ki-
sha wakarudi Yerusalemu.

**15** Sasa roho ya Mungu ili-
mjia Azaria mwana wa
Odedi. **2** Kwa hiyo akatoka
kwenda kukutana na Asa,
akamwambia: "Nisikilizeni,
Asa na watu wote wa Yuda na
Benjamini! Yehova yuko pa-
moja nanyi maadamu mnae-
ndelea kuwa pamoja naye;[a]
nanyi mkimtafuta, atawaru-
husu mumpate,[b] lakini mki-
mwacha yeye atawaacha ni-
nyi.[c] **3** Kwa muda mrefu*
Waisraeli hawakuwa na Mu-
ngu wa kweli, hawakuwa na
kuhani wa kuwafundisha, na
hawakuwa na sheria.[d] **4** La-
kini walipokuwa wakitese-
ka, walimrudia Yehova Mungu
wa Israeli na kumtafuta,
naye akawaruhusu wampate.[e]
**5** Siku hizo hakuna yeyote
aliyeweza kusafiri akiwa sa-
lama,* kwa sababu kulikuwa
na misukosuko mingi miongo-
ni mwa wakaaji wote wa nchi
mbalimbali. **6** Taifa lilikuwa
likipondwa na taifa lingine na
jiji likipondwa na jiji lingine,
kwa sababu Mungu aliwavuru-
ga kwa kila aina ya mateso.[f]
**7** Lakini ninyi, iweni imara na
msivunjike moyo,*[g] kwa maa-
na mtapata thawabu kwa ajili
ya kazi yenu."

**8** Mara tu Asa aliposikia
maneno hayo na unabii wa
nabii Odedi, akajipa ujasiri,
akaondoa sanamu zenye ku-
chukiza katika nchi yote ya
Yuda[a] na Benjamini na katika
majiji aliyokuwa ameteka kati-
ka eneo lenye milima la Efrai-
mu, naye akajenga upya ma-
dhabahu ya Yehova iliyoku-
wa mbele ya ukumbi wa
Yehova.[b] **9** Akawakusanya
pamoja watu wote wa Yuda na
Benjamini na wakaaji wageni
waliokuwa pamoja nao kuto-
ka Efraimu na Manase na Si-
meoni,[c] kwa maana walikuwa
wamekimbia na kuja kwake
kwa wingi kutoka Israeli wali-
poona kwamba Yehova Mungu
wake alikuwa pamoja naye.
**10** Basi wakakusanywa pa-
moja Yerusalemu katika mwe-
zi wa tatu wa mwaka wa 15
wa utawala wa Asa. **11** Siku
hiyo walimtolea Yehova dha-
bihu kutoka katika nyara wa-
lizoleta, ng'ombe 700 na ko-
ndoo 7,000. **12** Zaidi ya hayo,
walifanya agano ili kumtafu-
ta Yehova Mungu wa mababu
zao kwa moyo wao wote na
kwa nafsi* yao yote.[d] **13** Mtu
yeyote ambaye hangemta-
futa Yehova Mungu wa Israeli
angeuawa, awe mdogo au
mkubwa, awe mwanamume au
mwanamke.[e] **14** Basi waka-
mwapia Yehova kwa sauti ku-
bwa, kwa kelele za shangwe,
na kwa tarumbeta na pembe.
**15** Na watu wote wa Yuda wa-
kashangilia kwa sababu ya
kiapo hicho, kwa maana wali-
kuwa wameapa kwa moyo wao
wote, walimtafuta kwa bidii
naye akawaruhusu wampate,[f]

**15:3** * Tnn., "siku nyingi." **15:5** * Tnn., "hakukuwa na amani kwa yule aliyetoka nje au kuingia ndani." **15:7** * Tnn., "msilegeze mikono."

**15:12** * Angalia Kamusi, uku. 2012.

**SURA YA 15**
*a* Yak 4:8
*b* Isa 55:6
*c* 1Nya 28:9; Ebr 10:38
*d* Kum 33:8, 10; 2Nya 17:8, 9; Mal 2:7
*e* Zb 106:43, 44; Isa 55:7
*f* Kum 28:15, 48
*g* Yos 1:9; 1Nya 28:20

**Safu ya 2**
*a* 2Fa 23:24
*b* 2Nya 8:12
*c* 2Nya 11:16; 2Nya 30:25
*d* Kum 4:29; 2Fa 23:3; Ne 10:28, 29
*e* Kut 22:20
*f* 2Nya 15:2

na Yehova akaendelea kuwa-
pumzisha pande zote.[a]
**16** Mfalme Asa alimwondoa
hata Maaka[b] nyanya yake ku-
toka katika cheo chake cha
mama malkia, kwa sababu ali-
kuwa ametengeneza sanamu
chafu sana* kwa ajili ya ibada
ya mti mtakatifu.#[c] Asa akai-
katakata sanamu hiyo chafu
sana, akaipondaponda na kui-
teketeza katika Bonde la Kid-
roni.[d] **17** Lakini mahali pa
juu hapakuondolewa[e] Israe-
li.[f] Hata hivyo, moyo wa Asa
ulikuwa kamili* maisha yake
yote.#[g] **18** Naye alileta kati-
ka nyumba ya Mungu wa kwe-
li vitu ambavyo yeye na baba
yake walikuwa wamevifanya
kuwa vitakatifu—fedha, dha-
habu, na vyombo mbalimbali.[h]
**19** Hakukuwa na vita mpa-
ka mwaka wa 35 wa utawala
wa Asa.[i]

**16** Katika mwaka wa 36 wa
utawala wa Asa, Mfal-
me Baasha[j] wa Israeli aliku-
ja kushambulia Yuda, akaa-
nza kujenga* Rama[k] ili ku-
mzuia mtu yeyote asitoke wala
kuingia kwa# Mfalme Asa wa
Yuda.[l] **2** Ndipo Asa akatoa
fedha na dhahabu kutoka ka-
tika hazina za nyumba ya Ye-
hova[m] na nyumba ya* mfal-
me na kumpelekea Mfalme
Ben-hadadi wa Siria,[n] aliyeku-
wa akiishi Damasko, akamwa-
mbia: **3** "Kuna mkataba* kati
yangu na wewe na kati ya baba
yangu na baba yako. Ninakutu-
mia fedha na dhahabu. Njoo,
vunja mkataba wako* na Mfal-
me Baasha wa Israeli, ili ao-
ndoke kwangu."
**4** Ben-hadadi akamsikiliza
Mfalme Asa, akawatuma wa-
kuu wa majeshi yake kusha-
mbulia majiji ya Israeli, wa-
kashinda Iyoni,[a] Dani,[b] Abel-
maimu, na maghala yote ya
majiji ya Naftali.[c] **5** Baasha
aliposikia habari hizo, mara
moja akaacha kujenga* Rama,
akasimamisha kazi hiyo.
**6** Kisha Mfalme Asa akawa-
chukua watu wote wa Yuda,
nao wakabeba mawe na mbao
zilizokuwa zikitumiwa na Baa-
sha kujenga Rama,[d] akazitu-
mia kujenga* Geba[e] na Mispa.[f]
**7** Wakati huo mwonaji Ha-
nani[g] akaja kwa Mfalme Asa
wa Yuda na kumwambia: "Kwa
sababu ulimtegemea* mfal-
me wa Siria nawe hukumte-
gemea# Yehova Mungu wako,
jeshi la mfalme wa Siria li-
meponyoka kutoka mikononi
mwako.[h] **8** Je, Waethiopia na
Walibya hawakuwa jeshi ku-
bwa sana lenye magari me-
ngi ya vita na wapanda farasi?
Lakini kwa sababu ulimtege-
mea Yehova, aliwatia mikono-
ni mwako.[i] **9** Kwa maana ma-
cho ya Yehova yanaenda huku
na huku duniani kote[j] ili adhi-
hirishe nguvu zake* kwa nia-
ba ya wale ambao moyo wao
ni kamili# kumwelekea yeye.[k]
Umetenda kwa upumbavu ka-
tika jambo hili; kuanzia sasa
na kuendelea kutakuwa na
vita dhidi yako."[l]
**10** Hata hivyo, Asa akamka-
sirikia mwonaji huyo na ku-

**SURA YA 15**
*a* Met 16:7
*b* 1Fa 15:9, 10
*c* Kum 13:6-9
*d* 1Fa 15:13, 14
*e* 1Fa 22:43
*f* 1Fa 14:22, 23; 2Fa 14:3, 4; 2Fa 23:19, 20
*g* 1Fa 8:61
*h* 1Fa 7:51; 1Fa 15:15; 1Nya 26:26
*i* 2Nya 14:1

**SURA YA 16**
*j* 1Fa 15:25, 27
*k* Yos 18:21, 25
*l* 1Fa 15:17-19
*m* 1Fa 7:51
*n* 1Fa 20:1; 2Fa 12:18; 2Fa 16:8

**Safu ya 2**
*a* 2Fa 15:29
*b* Amu 18:29
*c* 1Fa 15:20-22
*d* Yos 18:21, 25; 1Fa 15:17
*e* Yos 18:21, 24; 1Nya 6:60, 64
*f* Yos 18:21, 26; Amu 20:1
*g* 1Fa 16:1; 2Nya 19:2; 2Nya 20:34
*h* Yer 17:5
*i* 2Nya 14:9, 11; Zb 37:39, 40
*j* Zek 4:10
*k* 1Pe 3:12
*l* 1Fa 15:32

---

**15:16** *Yaani, kingono. #Angalia Kamusi, uku. 2012. **15:17** *Au "ulikuwa na ujitoaji kamili." #Tnn., "siku zake zote." **16:1, 5, 6** *Au "kuimarisha; kujenga upya." **16:1** #Au "asiondoke wala kuingia katika eneo la." **16:2** *Au "jumba la." **16:3** *Au "agano."

**16:3** *Au "agano lako." **16:7** *Tnn., "ulimwegemea." #Tnn., "hukumwegemea." **16:9** *Au "utegemezo wake." #Au "una ujitoaji kamili."

mtia gerezani,* alikasirishwa sana naye kwa sababu ya jambo hilo. Wakati huohuo, Asa akaanza kuwatesa watu wengine. **11** Sasa historia ya Asa, kuanzia mwanzo mpaka mwisho, imeandikwa katika Kitabu cha Wafalme wa Yuda na wa Israeli.[a]

**12** Katika mwaka wa 39 wa utawala wake, Asa alishikwa na ugonjwa miguuni, akawa mgonjwa sana; na hata alipokuwa mgonjwa, hakumwomba Yehova msaada, bali waponyaji. **13** Kisha Asa akafa na kuzikwa pamoja na mababu zake;[b] alikufa katika mwaka wa 41 wa utawala wake. **14** Kwa hiyo walimzika katika kaburi lake la kifahari alilokuwa amejichimbia katika Jiji la Daudi;[c] walimlaza kwenye machela ya kubebea maiti iliyojazwa mafuta ya zeri na mafuta* yaliyotengenezwa kwa njia ya pekee kwa mchanganyiko wa vikolezo mbalimbali.[d] Isitoshe, waliwasha moto mkubwa isivyo kawaida kwa ajili yake.#

**17** Na Yehoshafati[e] mwanawe akawa mfalme baada yake, akaimarisha mamlaka yake juu ya Israeli. **2** Aliweka majeshi katika majiji yote ya Yuda yenye ngome na kuweka kambi za kijeshi katika nchi ya Yuda na katika majiji ya Efraimu ambayo Asa baba yake alikuwa ameyateka.[f] **3** Yehova aliendelea kuwa pamoja na Yehoshafati kwa sababu alitembea katika njia za awali za Daudi babu yake[g] naye hakutafuta Mabaali. **4** Kwa maana alimtafuta Mungu wa baba yake[a] na kufuata* amri yake wala si mazoea ya Waisraeli.[b] **5** Yehova aliendelea kuuimarisha kabisa ufalme mikononi mwake;[c] na watu wote wa Yuda wakaendelea kumpa Yehoshafati zawadi, akawa na utajiri na utukufu mwingi.[d] **6** Moyo wake ukawa jasiri katika njia za Yehova, na hata aliondoa mahali pa juu[e] na miti mitakatifu*[f] huko Yuda.

**7** Katika mwaka wa tatu wa utawala wake aliwaita wakuu wake, yaani, Ben-haili, Obadia, Zekaria, Nethaneli, na Mikaya, ili wafundishe katika majiji ya Yuda. **8** Walikuwa pamoja na Walawi wafuatao: Shemaya, Nethania, Zebadia, Asaheli, Shemiramothi, Yehonathani, Adoniya, Tobaya, na Tobadoniya, pamoja na kuhani Elishama na kuhani Yehoramu.[g] **9** Walianza kufundisha nchini Yuda, wakiwa na kitabu cha Sheria ya Yehova,[h] nao walizunguka katika majiji yote ya Yuda wakiwafundisha watu.

**10** Na falme zote katika nchi zilizozunguka Yuda zikashikwa na hofu ya Yehova, nazo hazikumshambulia Yehoshafati. **11** Wafilisti wakamletea Yehoshafati zawadi na pesa kama ushuru. Waarabu wakamletea kondoo dume 7,700 na mbuzi dume 7,700 kutoka katika makundi yao.

**12** Yehoshafati akaendelea kuwa mkuu zaidi na zaidi,[i] akaendelea kujenga ngome[j] na majiji yenye maghala[k] huko Yuda. **13** Alitekeleza miradi mikubwa katika

**SURA YA 16**
a 1Fa 15:23
b 1Fa 15:24
c 2Sa 5:7
d Mk 16:1; Lu 23:55, 56; Yoh 19:40

**SURA YA 17**
e 1Fa 15:24; 1Fa 22:41
f 2Nya 15:8
g 2Sa 8:15

**Safu ya 2**
a Kum 4:29; 2Nya 26:1, 5
b 1Fa 12:28-30; 1Fa 13:33
c 1Fa 9:4, 5; Zb 132:12
d 2Nya 18:1
e 1Fa 22:42, 43
f Kum 7:5
g Kum 33:8, 10; Mal 2:7
h Kum 31:11; Yos 1:7, 8; Ne 8:7
i 2Nya 18:1
j 2Nya 14:2, 6
k 1Fa 9:19; 2Nya 8:3, 4

**16:10** *Tnn., “katika nyumba ya mikatale.” **16:14** *Au “marhamu.” #Inaonekana kwamba hawakuichoma maiti ya Asa, bali walichoma vikolezo vyenye manukato.

**17:4** *Tnn., “kutembea katika.” **17:6** *Angalia Kamusi, uku. 2012.

majiji ya Yuda, naye alikuwa
na wanajeshi, mashujaa ho-
dari, Yerusalemu. **14** Wali-
pangwa kulingana na koo
zao:* mkuu wa maelfu katika
ukoo wa Yuda alikuwa mkuu
Adna, naye alikuwa na mashu-
jaa hodari 300,000.[a] **15** Na
mkuu Yehohanani alikuwa
chini ya amri yake, naye aliku-
wa na mashujaa hodari 280,-
000. **16** Na pia Amasia mwa-
na wa Zikri aliyejitolea kwa
ajili ya utumishi wa Yehova
alikuwa chini ya amri yake,
naye alikuwa na mashujaa ho-
dari 200,000. **17** Na kutoka
katika ukoo wa Benjamini,[b]
kulikuwa na Eliada, shujaa ho-
dari, naye alikuwa na wanau-
me 200,000 waliokuwa na pi-
nde na ngao.[c] **18** Na Yeho-
zabadi alikuwa chini ya amri
yake, naye alikuwa na wanau-
me 180,000 waliokuwa tayari
kwa ajili ya vita. **19** Wanau-
me hao walikuwa wakimhudu-
mia mfalme pamoja na wale
ambao mfalme aliwaweka ka-
tika majiji yenye ngome kote-
kote nchini Yuda.[d]

**18** Yehoshafati alikuwa na
utajiri na utukufu mwi-
ngi,[e] lakini alifanya mapata-
no ya ndoa pamoja na Ahabu.[f]
**2** Basi miaka kadhaa baada-
ye alishuka kwenda kwa Aha-
bu kule Samaria,[g] na Ahabu
akamtolea yeye na watu wa-
liokuwa pamoja naye dhabi-
hu ya kondoo na ng'ombe we-
ngi. Naye akamhimiza* apa-
nde kwenda kushambulia
Ramothi-gileadi.[h] **3** Kisha
Mfalme Ahabu wa Israeli aka-
muuliza Mfalme Yehoshafati
wa Yuda: "Je, utaenda pamoja
nami Ramothi-gileadi?" Aka-
mjibu: "Mimi ni kama wewe,
na watu wangu ni kama watu
wako, nao watakuunga mkono
vitani."
**4** Lakini Yehoshafati aka-
mwambia mfalme wa Israe-
li: "Tafadhali, kwanza tafuta
neno la Yehova."[a] **5** Kwa hiyo
mfalme wa Israeli akawakusa-
nya pamoja manabii, wanau-
me 400, akawauliza: "Je,
twende kupigana vita dhidi ya
Ramothi-gileadi, au nisiende?"
Wakasema: "Panda uende, na
Mungu wa kweli atalitia jiji
hilo mikononi mwako mfalme."
**6** Kisha Yehoshafati akase-
ma: "Je, hakuna nabii wa Ye-
hova mahali hapa?[b] Acheni
tumuulize yeye pia."[c] **7** Ndi-
po mfalme wa Israeli akamwa-
mbia Yehoshafati: "Bado kuna
mtu mmoja[d] ambaye tunawe-
za kumwomba ushauri kutoka
kwa Yehova; lakini ninamchu-
kia, kwa maana hatabiri ka-
mwe mambo mema kunihusu,
anatabiri mabaya sikuzote.[e]
Anaitwa Mikaya mwana wa
Imla." Hata hivyo, Yehoshafa-
ti akasema: "Mfalme, usiseme
jambo kama hilo."
**8** Basi mfalme wa Israeli
akamwita ofisa fulani wa
makao ya mfalme na ku-
mwambia: "Mlete haraka Mika-
ya mwana wa Imla."[f] **9** Sasa
mfalme wa Israeli na Yeho-
shafati mfalme wa Yuda wa-
likuwa wameketi kila mmo-
ja wao kwenye kiti chake cha
ufalme, akiwa amevaa mavazi
ya kifalme, katika uwanja wa
kupuria nafaka kwenye lango
la kuingia Samaria, na ma-
nabii wote walikuwa wakitabi-
ri mbele yao. **10** Kisha Sede-
kia mwana wa Kenaana akaji-
tengenezea pembe za chuma

**17:14** * Yaani, ukoo wa upande wa baba.
**18:2** * Au "akamshawishi."

SURA YA 17
a 2Nya 13:3; 2Nya 26:11-13
b Mwa 49:27
c 2Nya 14:8
d 2Nya 11:5, 23

SURA YA 18
e 2Nya 17:5
f 1Fa 16:28, 33; 1Fa 21:25
g 1Fa 22:2-4; 2Nya 19:2
h Kum 4:41-43; 1Nya 6:77, 80

Safu ya 2
a 2Sa 2:1; 1Fa 22:5, 6
b 2Fa 3:11
c 1Fa 22:7, 8
d 1Fa 18:4; 1Fa 19:9, 10
e Yer 38:4
f 1Fa 22:9-12

na kusema: “Yehova anasema
hivi: ‘Kwa pembe hizi utawa-
piga* Wasiria mpaka utakapo-
waangamiza.’” **11** Wale ma-
nabii wengine wote walikuwa
wakitabiri vivyo hivyo, waki-
sema: “Panda mpaka Ramothi-
gileadi, nawe utafanikiwa;[a] Ye-
hova atalitia jiji hilo mikononi
mwako mfalme.”

**12** Basi mjumbe aliyeenda
kumwita Mikaya akamwa-
mbia: “Tazama! Manabii wote
kwa pamoja wanasema mema
kumhusu mfalme. Tafadha-
li, acha neno lako liwe kama
maneno yao,[b] useme mema.”[c]
**13** Lakini Mikaya akase-
ma: “Kwa hakika kama Yeho-
va anavyoishi, jambo lolote
ambalo Mungu wangu atase-
ma ndilo nitakalosema.”[d]
**14** Kisha akaingia kwa mfal-
me, naye mfalme akamuuli-
za: “Mikaya, je, twende ku-
pigana vita dhidi ya Ramothi-
gileadi, au nisiende?” Mara
moja akajibu: “Panda uende
nawe utafanikiwa; watatiwa
mikononi mwako.” **15** Ndipo
mfalme akamuuliza: “Nitakua-
pisha mara ngapi kwamba hu-
paswi kuniambia jambo lingi-
ne lolote isipokuwa ukweli ka-
tika jina la Yehova?” **16** Basi
Mikaya akasema: “Ninawaona
Waisraeli wote wakiwa wame-
tawanyika milimani, kama ko-
ndoo wasio na mchungaji.[e] Ye-
hova akasema: ‘Hawa hawana
bwana. Acha kila mmoja wao
arudi kwa amani nyumbani
kwake.’”

**17** Kisha mfalme wa Israe-
li akamwambia Yehoshafati:
“Je, sikukwambia, ‘Hatatabi-
ri mambo mema kunihusu, ila
mabaya’?”[f]

**18:10** * Au “utawasukuma.”

**18** Ndipo Mikaya akase-
ma: “Basi, sikia neno la Ye-
hova: Nilimwona Yehova aki-
wa ameketi kwenye kiti cha-
ke cha ufalme[a] na jeshi
lote la mbinguni[b] likiwa lime-
simama upande wake wa ku-
lia na upande wake wa kusho-
to.[c] **19** Halafu Yehova akau-
liza, ‘Ni nani atakayemda-
nganya Mfalme Ahabu wa
Israeli, ili apande kwenda na
kufia huko Ramothi-gileadi?’
Na malaika mmoja akase-
ma jambo moja na mwi-
ngine akasema jambo lingi-
ne. **20** Kisha roho*[d] fulani
akaja na kusimama mbele za
Yehova na kusema, ‘Mimi ni-
tamdanganya.’ Yehova aka-
muuliza, ‘Utatumia njia gani?’
**21** Akajibu, ‘Nitaenda na
kuwa roho ya udanganyifu ka-
tika vinywa vya manabii wake
wote.’ Kwa hiyo akasema,
‘Utamdanganya, na zaidi ya
hilo, utafanikiwa. Nenda uka-
fanye hivyo.’ **22** Na sasa Ye-
hova ametia roho ya udanga-
nyifu katika vinywa vya hawa
manabii wako,[e] lakini Yehova
ametangaza kwamba utapa-
ta msiba.”

**23** Sasa Sedekia[f] mwana wa
Kenaana akamkaribia Mika-
ya[g] na kumpiga kwenye shavu[h]
na kumuuliza: “Roho ya Yeho-
va iliniacha jinsi gani na kuja
kuzungumza nawe?”[i] **24** Mi-
kaya akamjibu: “Tazama! Uta-
jua ni jinsi gani utakapoingia
katika chumba cha ndani zaidi
kujificha.” **25** Ndipo mfalme
wa Israeli akasema: “Mchukue
Mikaya umpeleke kwa Amo-
ni mkuu wa jiji na kwa Yoashi
mwana wa mfalme. **26** Waa-
mbie, ‘Mfalme anasema hivi:

**18:20** * Au “malaika.”

**SURA YA 18**
*a* Mik 3:5
*b* Isa 30:9, 10
*c* 1Fa 22:13-17
*d* Yer 23:28, Mdo 20:27
*e* Law 26:14, 17, Hes 27:16, 17
*f* 1Fa 22:18

**Safu ya 2**
*a* Isa 6:1, Eze 1:26, Ufu 20:11
*b* Ayu 1:6, Da 7:9, 10
*c* 1Fa 22:19-23
*d* Zb 104:4
*e* Isa 19:14, Eze 14:9
*f* 2Nya 18:10
*g* 2Nya 18:7
*h* Yer 20:2, Mk 14:65
*i* 1Fa 22:24-28

"Mfungeni mtu huyu gerezani[a] na kumlisha kiasi kidogo cha mkate na maji mpaka nitakaporudi kwa amani."'" **27** Lakini Mikaya akasema: "Ukirudi kwa amani, basi Yehova hajazungumza nami."[b] Kisha akasema: "Zingatieni maneno yangu, enyi watu wote."

**28** Basi mfalme wa Israeli na Yehoshafati mfalme wa Yuda wakapanda kwenda Ramothi-gileadi.[c] **29** Ndipo mfalme wa Israeli akamwambia Yehoshafati: "Nitabadili sura yangu na kuingia vitani, lakini wewe vaa mavazi yako ya kifalme." Kwa hiyo mfalme wa Israeli akabadili sura yake, nao wakaingia vitani. **30** Sasa mfalme wa Siria alikuwa amewaagiza hivi makamanda wake wa magari ya vita: "Msipigane na yeyote, mdogo au mkubwa, isipokuwa mfalme wa Israeli." **31** Na mara tu makamanda hao wa magari ya vita walipomwona Yehoshafati, wakaambiana: "Ni mfalme wa Israeli." Basi wakamgeukia ili kupigana naye; na Yehoshafati akaanza kulilia msaada,[d] na Yehova akamsaidia, na mara moja Mungu akawaelekeza upande mwingine ili wamwache. **32** Makamanda hao wa magari ya vita walipoona kwamba hakuwa mfalme wa Israeli, mara moja wakaacha kumfuatia.

**33** Lakini mtu fulani alivuta upinde wake bila kukusudia* na kumpiga mfalme wa Israeli katikati ya sehemu ambazo koti lake la vita linaungana. Basi mfalme akamwambia mtu aliyeendesha gari lake: "Geuka uniondoe vitani,* kwa sababu nimejeruhiwa vibaya."[a] **34** Vita vikapamba moto siku hiyo yote, nao wakalazimika kumsimamisha mfalme ndani ya gari, akiwaelekea Wasiria mpaka jioni; akafa jua lilipokuwa likitua.[b]

**19** Kisha Mfalme Yehoshafati wa Yuda akarudi salama salimini[c] katika nyumba yake* huko Yerusalemu. **2** Yehu[d] mwana wa mwonaji Hanani[e] alienda kukutana na Mfalme Yehoshafati na kumuuliza: "Je, unapaswa kuwasaidia waovu,[f] na je, unapaswa kuwapenda wale wanaomchukia Yehova?[g] Kwa sababu hiyo ghadhabu ya Yehova iko dhidi yako. **3** Hata hivyo, kuna mambo mema ambayo yamepatikana ndani yako,[h] kwa sababu uliiondoa kabisa miti mitakatifu* nchini, nawe umeutayarisha moyo wako# kumtafuta Mungu wa kweli."[i]

**4** Yehoshafati akaendelea kuishi Yerusalemu, naye akatoka tena na kwenda kukutana na watu kuanzia Beer-sheba mpaka kwenye eneo lenye milima la Efraimu,[j] ili awarudishe kwa Yehova Mungu wa mababu zao.[k] **5** Pia, aliwaweka waamuzi katika nchi yote, katika majiji yote ya Yuda yenye ngome, jiji baada ya jiji.[l] **6** Akawaambia hivi waamuzi: "Iweni waangalifu kuhusu mambo mnayotenda, kwa maana hamhukumu kwa ajili ya mwanadamu bali kwa ajili ya Yehova, naye yupo pamoja nanyi mnapotoa hukumu.[m] **7** Basi hofu ya Ye-

SURA YA 18
*a* 2Nya 16:10; Mdo 5:18
*b* Hes 16:29
*c* Yos 20:8; 1Fa 22:29-33; 2Nya 18:2
*d* Kut 14:10; 2Nya 13:14

Safu ya 2
*a* 1Fa 22:34, 35
*b* 2Nya 18:22

SURA YA 19
*c* 2Nya 18:31, 32
*d* 1Fa 16:1
*e* 2Nya 16:7
*f* 1Fa 21:25
*g* Zb 139:21
*h* 1Fa 14:1, 13
*i* 2Nya 17:3-6
*j* Yos 17:14, 15
*k* 2Nya 15:8
*l* Kum 16:18
*m* Kum 1:16, 17; Zb 82:1

**18:33** * Au "bila nia mbaya."

**18:33** * Tnn., "kambini." **19:1** * Au "jumba lake la kifalme." **19:3** * Angalia Kamusi, uku. 2012. # Au "na moyo wako umeazimia."

hova na iwe juu yenu.[a] Iwe-
ni waangalifu kuhusu mambo
mnayotenda, kwa maana Ye-
hova Mungu wetu hana uko-
sefu wa haki,[b] hana ubaguzi,[c]
wala hapokei rushwa.”[d]

**8** Pia huko Yerusalemu, Ye-
hoshafati aliwaweka baa-
dhi ya Walawi na makuha-
ni na baadhi ya viongozi wa
koo* za Waisraeli watumikie
wakiwa waamuzi kwa ajili ya
Yehova na kusuluhisha kesi
za wakaaji wa Yerusalemu.[e]
**9** Akawaamuru: “Hivi ndivyo
mnavyopaswa kufanya huku
mkimwogopa Yehova, kwa ua-
minifu na kwa moyo kamili:*
**10** Kila mara ndugu zenu wa-
naoishi katika majiji yao waki-
waletea kesi inayohusu umwa-
gaji wa damu[f] au swali kuhu-
su sheria fulani, amri, masha-
rti, au maamuzi, mnapaswa
kuwaonya ili wasiwe na ha-
tia mbele za Yehova; msipo-
fanya hivyo ghadhabu yake
itakuja dhidi yenu na dhidi
ya ndugu zenu. Hivyo ndivyo
mnavyopaswa kufanya ili msi-
we na hatia. **11** Ndiye huyu
Amaria mkuu wa makuhani
anayewasimamia katika kila
jambo linalomhusu Yehova.[g]
Zebadia mwana wa Ishmae-
li ndiye kiongozi wa ukoo wa
Yuda katika kila jambo lina-
lomhusu mfalme. Na Walawi
watatumikia wakiwa maofisa
wenu. Iweni imara, na mte-
nde, na Yehova awe pamoja na
wale wanaotenda mema.”*[h]

**20** Baadaye Wamoabu[i] na
Waamoni,[j] pamoja na
baadhi ya Waamonimu,* wa-
kaja kupigana vita na Yeho-
shafati. **2** Basi Yehoshafati
akaambiwa hivi: “Umati mku-
bwa umekuja kukushambulia
kutoka katika eneo la baha-
ri,* kutoka Edomu,[a] wamefi-
ka Hasason-tamari, yaani, En-
gedi.”[b] **3** Ndipo Yehoshafati
akaogopa, akaazimia* kumta-
futa Yehova.[c] Basi akatanga-
za watu wote wa Yuda wafu-
nge. **4** Kisha watu wa Yuda
wakakusanyika pamoja kuta-
futa ushauri wa Yehova;[d] wali-
kuja kutoka katika majiji yote
ya Yuda ili kutafuta ushauri
wa Yehova.

**5** Ndipo Yehoshafati akasi-
mama katika kutaniko la Yuda
na Yerusalemu ndani ya nyu-
mba ya Yehova mbele ya ule
ua mpya, **6** akasema:

“Ee Yehova Mungu wa ma-
babu zetu, je, wewe si Mungu
mbinguni;[e] je, huna mamlaka
juu ya falme zote za mataifa?[f]
Mkononi mwako mna nguvu
na uwezo, na hakuna anayewe-
za kushindana nawe.[g] **7** Ee
Mungu wetu, je, hukuwafuku-
za wakaaji wa nchi hii kuto-
ka mbele ya watu wako Wais-
raeli na kisha kuupa uzao wa*
rafiki yako Abrahamu nchi hii
iwe miliki yao ya kudumu?[h]
**8** Nao wakaishi katika nchi
hiyo na kukujengea humo ma-
hali patakatifu kwa ajili ya
jina lako,[i] wakisema, **9** ‘Tu-
kipatwa na msiba, upanga, hu-
kumu kali, au ugonjwa hata-
ri, au njaa, na tusimame
mbele ya nyumba hii na mbe-
le zako (kwa maana jina
lako limo katika nyumba hii)[j]
na kukulilia utusaidie kati-
ka taabu yetu, nawe usikie na

**SURA YA 19**
a Kut 18:21
b Mwa 18:25; Kum 32:4
c Mdo 10:34; Ro 2:11; 1Pe 1:17
d Kum 10:17; Kum 16:19
e Kum 17:9; Kum 21:5; Kum 25:1
f Kum 17:8
g Mal 2:7
h 2Nya 15:2

**SURA YA 20**
i Amu 3:14; 2Sa 8:2; Zb 83:2, 6
j Mwa 19:36-38

**Safu ya 2**
a Yos 15:1
b Yos 15:20, 62
c 2Nya 19:1, 3
d Kum 4:29-31
e 1Fa 8:23; Mt 6:9
f 1Nya 29:11; Da 4:17
g 1Nya 29:12; Isa 40:15, 17; Da 4:35
h Mwa 12:7; Ne 9:7, 8; Isa 41:8; Yak 2:23
i 2Nya 2:4
j 2Nya 6:20

**19:8** *Yaani, ukoo wa upande wa baba. **19:9** *Au “moyo wenye ujitoaji kamili.” **19:11** *Au “awe na kilicho chema.” **20:1** *Au labda, “Wameuni.”

**20:2** *Inaonekana ni Bahari ya Chumvi. **20:3** *Tnn., “akauelekeza uso wake.” **20:7** *Tnn., “mbegu ya.”

kutuokoa.’[a] **10** Sasa tazama, ndio hawa wanaume wa Amoni, Moabu, na eneo lenye milima la Seiri,[b] ambao hukuwaruhusu Waisraeli wawavamie walipotoka nchini Misri. Waligeuka na kwenda mbali nao na hawakuwaangamiza.[c] **11** Sasa wanatulipa kwa kuja kutufukuza kutoka katika miliki yako uliyotupatia iwe urithi wetu.[d] **12** Ee Mungu wetu, je, hutatekeleza hukumu dhidi yao?[e] Kwa maana hatuna nguvu mbele ya umati huu mkubwa unaokuja kutushambulia; nasi hatujui tunalopaswa kufanya,[f] lakini macho yetu yanakutazama wewe.”[g]

**13** Wakati huo, watu wote wa Yuda walikuwa wamesimama mbele za Yehova, pamoja na watoto wao wadogo, wake zao, na wana wao.

**14** Ndipo katikati ya kutaniko, roho ya Yehova ikamjia Yahazieli mwana wa Zekaria mwana wa Benaya mwana wa Yeieli mwana wa Matania, Mlawi wa wana wa Asafu. **15** Akasema: “Sikilizeni kwa makini, enyi watu wote wa Yuda nanyi wakaaji wa Yerusalemu na Mfalme Yehoshafati! Yehova anawaambia hivi: ‘Msiogope wala msihofu kwa sababu ya umati huu mkubwa, kwa maana vita si vyenu bali ni vya Mungu.[h] **16** Kesho shukeni kukabiliana nao. Watakuwa wakipanda kupitia njia ya Sisi, nanyi mtawakuta mwishoni mwa bonde* kabla ya nyika ya Yerueli. **17** Hamtahitaji kupigana vita hivi. Simameni mahali penu, simameni tuli,[i] muone wokovu wa Yehova kwa ajili yenu.*[a] Enyi watu wa Yuda na Yerusalemu, msiogope wala msihofu.[b] Kesho nendeni mkakabiliane nao, na Yehova atakuwa pamoja nanyi.’”[c]

**18** Mara moja Yehoshafati akainama chini kifudifudi, na watu wote wa Yuda na wakaaji wa Yerusalemu wakaanguka chini mbele za Yehova ili kumwabudu Yehova. **19** Kisha Walawi waliokuwa wazao wa Wakohathi[d] na wazao wa Wakora wakasimama ili kumsifu Yehova Mungu wa Israeli kwa sauti kubwa sana.[e]

**20** Kesho yake, wakaamka asubuhi na mapema na kwenda katika nyika ya Tekoa.[f] Walipokuwa wakienda, Yehoshafati akasimama na kusema: “Nisikilizeni, enyi watu wa Yuda nanyi wakaaji wa Yerusalemu! Iweni na imani katika Yehova Mungu wenu ili mweze kusimama imara.* Iweni na imani katika manabii wake,[g] nanyi mtafanikiwa.”

**21** Baada ya kushauriana na watu, aliwaweka wanaume ili wamwimbie[h] Yehova na kumsifu wakiwa wamevaa mavazi matakatifu huku wakiwatangulia wanaume wenye silaha, wakisema: “Mshukuruni Yehova, kwa maana upendo wake mshikamanifu unadumu milele.”[i]

**22** Walipoanza kuimba kwa shangwe nyimbo za sifa, Yehova akawaweka watu wawavizie wanaume wa Amoni, Moabu, na eneo lenye milima la Seiri waliokuwa wakivamia Yuda, nao wakaangamizana wenyewe kwa wenyewe.[j]

---

**20:16** * Au “korongo.”

**20:17** * Au “muone jinsi Yehova atakavyowaokoa.” **20:20** * Au “kuvumilia.”

**SURA YA 20**

a 1Fa 8:33, 34; 2Nya 6:28-30
b Mwa 36:8
c Hes 20:17, 18; Kum 2:5, 9, 19
d Amu 11:23, 24; Zb 83:2, 4
e Amu 11:27, 28; Zb 7:6
f 2Fa 6:15, 16
g 2Nya 14:11; Zb 25:15; Zb 62:1
h Kum 1:29, 30; Yos 11:4, 6; 2Nya 32:7, 8
i Isa 30:15

**Safu ya 2**

a Kut 14:13, 14; Kut 15:2; 1Sa 2:1; 1Nya 16:23; Omb 3:26
b Kum 31:8; Yos 10:25
c Hes 14:9; 2Nya 15:2
d 1Nya 23:12
e 1Nya 15:16
f 2Nya 11:5, 6
g Kut 14:31; Kut 19:9
h 1Nya 15:16
i Kut 34:6
j Amu 7:22; 1Sa 14:20

**23** Na Waamoni na Wamoabu
wakageuka na kuwashambu-
lia wakaaji wa eneo lenye mi-
lima la Seiri[a] ili wawaue na
kuwaangamiza kabisa; na baa-
da ya kuwamaliza wakaaji wa
Seiri, wakasaidiana kuanga-
mizana wao kwa wao.[b]

**24** Lakini watu wa Yuda wa-
lipofika kwenye mnara wa
mlinzi wa nyikani[c] na kutaza-
ma umati huo, waliona maiti
zao zikiwa zimetapakaa ardhi-
ni;[d] hakuna yeyote aliyepo-
nyoka. **25** Basi Yehoshafati
na watu wake wakaja kuchu-
kua nyara kutoka kwao, wa-
kapata vitu vingi sana, mava-
zi, na vitu vyenye kutamanika,
ambavyo waliwavua mpaka
waliposhindwa kubeba zaidi.[e]
Walichukua nyara hizo kwa
siku tatu, kwa maana zilikuwa
nyingi sana. **26** Siku ya nne
walikusanyika pamoja katika
Bonde la* Beraka, kwa maana
walimsifu# Yehova huko. Ndi-
yo sababu tangu siku hiyo wa-
lipaita mahali hapo Bonde la
Beraka.△[f]

**27** Kisha watu wote wa Yuda
na Yerusalemu, wakiongozwa
na Yehoshafati, wakarudi Ye-
rusalemu wakishangilia, kwa
maana Yehova alikuwa ame-
wafanya washangilie dhidi ya
maadui wao.[g] **28** Basi wakai-
ngia Yerusalemu wakiwa na vi-
nanda, vinubi,[h] na tarumbe-
ta[i] na kwenda katika nyumba
ya Yehova.[j] **29** Na falme zote
za nchi mbalimbali ziliposikia
kwamba Yehova alikuwa ame-
pigana na maadui wa Israeli zi-
lishikwa na hofu ya Mungu.[k]
**30** Kwa hiyo ufalme wa Yeho-
shafati haukuwa na usumbufu
wowote, na Mungu wake akae-
ndelea kumpumzisha pande
zote.[a]

**31** Na Yehoshafati akaende-
lea kutawala Yuda. Alikuwa
na umri wa miaka 35 alipoa-
nza kutawala, naye alitawala
kwa miaka 25 huko Yerusale-
mu. Mama yake aliitwa Azu-
ba binti ya Shilhi.[b] **32** Alie-
ndelea kutembea katika njia
ya Asa baba yake.[c] Hakugeuka
kutoka katika njia hiyo, naye
alitenda yaliyokuwa sawa ma-
choni pa Yehova.[d] **33** Hata
hivyo, mahali pa juu hapakuo-
ndolewa,[e] na bado watu hawa-
kuwa wameutayarisha moyo
wao kwa ajili ya Mungu wa
mababu zao.[f]

**34** Na mambo mengine ka-
tika historia ya Yehoshafati,
kuanzia mwanzo mpaka mwi-
sho, yameandikwa katika ma-
andishi ya Yehu[g] mwana wa
Hanani,[h] yaliyotiwa katika Ki-
tabu cha Wafalme wa Israeli.
**35** Baada ya hayo Mfalme Ye-
hoshafati wa Yuda akaungana
na Mfalme Ahazia wa Israeli,
aliyetenda uovu.[i] **36** Kwa
hiyo akashirikiana naye kati-
ka kutengeneza meli za kwe-
nda Tarshishi,[j] walizitenge-
nezea kule Esion-geberi.[k]
**37** Hata hivyo, Eliezeri mwa-
na wa Dodavahu wa Maresha
alitoa unabii dhidi ya Yeho-
shafati, akisema: "Kwa saba-
bu umeungana na Ahazia, Ye-
hova ataharibu kazi zako."[l]
Basi meli hizo zikavunjika,[m]
kwa hiyo hazikuweza kwenda
Tarshishi.

**21** Kisha Yehoshafati aka-
fa na kuzikwa pamoja
na mababu zake katika Jiji la
Daudi; na Yehoramu mwana-
we akawa mfalme baada yake.[n]

---

**20:26** *Au "Nchi Tambarare ya Chini ya." #Tnn., "walimbariki." △Maana yake "Baraka."

**SURA YA 20**
a Kum 2:5
b Kut 14:25; Eze 38:21
c 2Nya 20:16
d Kut 14:30; Zb 110:5, 6; Isa 37:36
e Kut 12:35; 2Fa 7:15, 16
f Kut 17:14, 15; 1Sa 7:12
g 1Sa 2:1; Zb 20:5; Zb 30:1
h 2Sa 6:5; 1Nya 16:5
i Hes 10:8; 1Nya 13:8; 2Nya 29:26
j Zb 116:19
k Kut 15:13, 14; Yos 9:3, 9; 2Nya 17:10

**Safu ya 2**
a Yos 23:1; 2Sa 7:1; 2Nya 15:15
b 1Fa 22:41, 42
c 1Fa 15:11
d 2Nya 17:3, 4; 2Nya 19:2, 3
e 1Fa 15:14; 1Fa 22:43; 2Nya 17:1, 6
f 1Fa 18:21
g 1Fa 16:1; 2Nya 19:2
h 2Nya 16:7
i 2Fa 1:2, 16
j 1Fa 10:22, 23
k Hes 33:1, 35; Kum 2:8; 1Fa 9:26
l 2Nya 19:2; Zb 127:1
m 1Fa 22:48

**SURA YA 21**
n 1Fa 22:50

**2** Ndugu zake, yaani, wana wa
Yehoshafati, walikuwa Azaria,
Yehieli, Zekaria, Azaria, Mi-
kaeli, na Shefatia; hao wote
walikuwa wana wa Mfalme Ye-
hoshafati wa Israeli. **3** Na
baba yao alikuwa amewapa za-
wadi nyingi za fedha na dha-
habu, na vitu vyenye thamani,
pamoja na majiji yenye ngome
kule Yuda;[a] lakini alimpa Ye-
horamu ufalme,[b] kwa sababu
yeye ndiye aliyekuwa mzaliwa
wa kwanza.

**4** Yehoramu alipochukua
mamlaka ya ufalme wa baba
yake, aliimarisha mamlaka
yake kwa kuwaua ndugu zake
wote[c] kwa upanga, na pia baa-
dhi ya wakuu wa Israeli.
**5** Yehoramu alikuwa na umri
wa miaka 32 alipoanza kuta-
wala, naye alitawala huko Ye-
rusalemu kwa miaka minane.[d]
**6** Alitembea katika njia ya
wafalme wa Israeli,[e] kama wa-
livyofanya watu wa nyumba
ya Ahabu, kwa maana aliku-
wa amemwoa binti ya Ahabu;[f]
na Yehoramu akaendelea ku-
tenda maovu machoni pa Ye-
hova. **7** Lakini Yehova haku-
taka kuiangamiza nyumba ya
Daudi kwa sababu ya agano
alilokuwa amefanya pamoja
na Daudi,[g] kwa maana alikuwa
ameahidi kumpa taa, yeye na
wanawe, sikuzote.[h]

**8** Katika siku zake, Waedo-
mu waliasi nchi ya Yuda[i] na
kujichagulia mfalme wao we-
nyewe.[j] **9** Basi Yehoramu na
makamanda wake wakavuka
na magari yake yote ya vita,
naye akaondoka usiku na ku-
washinda Waedomu walioku-
wa wamemzingira yeye na ma-
kamanda wake wa magari ya
vita. **10** Lakini tangu siku
hiyo Waedomu wameendelea
kuiasi nchi ya Yuda. Watu wa
Libna[a] pia walimwasi Yeho-
ramu wakati huo, kwa saba-
bu alikuwa amemwacha Yeho-
va Mungu wa mababu zake.[b]
**11** Alikuwa amejenga pia ma-
hali pa juu[c] kwenye milima ya
Yuda, akasababisha wakaaji
wa Yerusalemu wafanye uka-
haba wa kiroho, naye akawa-
potosha watu wa Yuda.

**12** Baadaye alipokea barua
kutoka kwa nabii Eliya[d] iliyo-
sema: "Yehova Mungu wa Dau-
di babu yako anasema, 'Huja-
fuata* njia za Yehoshafati
baba yako[e] wala njia za Mfal-
me Asa[f] wa Yuda. **13** Lakini
unafuata njia ya wafalme wa
Israeli[g] na kusababisha watu
wa Yuda na wakaaji wa Yeru-
salemu wafanye ukahaba wa
kiroho[h] kama ukahaba uliofa-
nywa na nyumba ya Ahabu,[i]
na hata uliwaua ndugu zako
mwenyewe,[j] watu wa nyumba
ya baba yako, waliokuwa bora
kuliko wewe. **14** Kwa hiyo,
Yehova anawaletea pigo ku-
bwa watu wako, wana wako,
wake zako, na mali zako zote.
**15** Nawe utashikwa na mago-
njwa mengi, kutia ndani ugo-
njwa wa matumbo, mpaka
ugonjwa huo utakaposababi-
sha matumbo yako yatoke nje,
siku baada ya siku.'"

**16** Kisha Yehova akawacho-
chea*[k] Wafilisti[l] na Waara-
bu[m] walioishi karibu na Wae-
thiopia ili wamshambulie
Yehoramu. **17** Basi wakai-
vamia Yuda, wakaingia humo
kwa nguvu na kuchukua mali
zote zilizokuwa katika nyu-
mba ya* mfalme,[n] na pia wa-

**SURA YA 21**

*a* 2Nya 11:5, 23
*b* 2Fa 8:16
*c* Amu 9:5, 6
*d* 2Fa 8:17-19
*e* 1Fa 14:7, 9; Ho 4:1
*f* 2Nya 22:2; Ne 13:26
*g* 2Sa 23:5; Zb 89:20, 28; Yer 33:20, 21
*h* 2Sa 7:12, 16; 1Fa 11:36; Zb 132:11
*i* Mwa 27:40
*j* 1Fa 22:47; 2Fa 8:20-22

**Safu ya 2**

*a* Yos 21:13; 2Fa 19:8
*b* 2Nya 15:2; Yer 2:13
*c* Kum 12:2
*d* 2Fa 2:1, 11
*e* 2Nya 17:3
*f* 1Fa 15:11; 2Nya 14:2, 5
*g* 1Fa 16:25, 33
*h* Kut 34:15; Yer 3:8
*i* 2Fa 9:22
*j* 2Nya 21:4
*k* 1Fa 11:14; 2Nya 33:11; Isa 10:5
*l* Yos 13:1, 2; 2Sa 8:1
*m* 2Nya 17:11
*n* 1Fa 14:25, 26

---

**21:12** *Tnn., "Hujatembea katika."
**21:16** *Tnn., "akaichochea roho ya."
**21:17** *Au "jumba la."

nawe na wake zake; Yehoa-
hazi,*[a] mwanawe wa mwisho,
ndiye mwana pekee aliyeba-
ki pamoja naye. **18** Na baa-
da ya mambo hayo yote, Yeho-
va akampiga kwa ugonjwa wa
matumbo usioweza kupona.[b]
**19** Wakati fulani baadaye,
baada ya miaka miwili kamili
kupita, matumbo yake yalito-
ka nje kwa sababu ya ugonjwa
huo, naye akafa alipokuwa aki-
teseka sana kwa sababu ya
ugonjwa huo; na watu wake
hawakuwasha moto kwa aji-
li yake kama ule uliowashwa
kwa ajili ya mababu zake.[c]
**20** Alikuwa na umri wa miaka
32 alipoanza kutawala, naye
alitawala kwa miaka 8 huko
Yerusalemu. Hakuna mtu ye-
yote aliyesikitishwa na kifo
chake. Basi wakamzika katika
Jiji la Daudi,[d] lakini si katika
makaburi ya wafalme.[e]

**22** Kisha wakaaji wa Ye-
rusalemu wakamweka
Ahazia mwanawe wa mwi-
sho kuwa mfalme baada
yake, kwa maana kundi la wa-
vamizi lililokuja kambini pa-
moja na Waarabu lilikuwa li-
mewaua wana wote wakubwa
wa Yehoramu.[f] Kwa hiyo Aha-
zia mwana wa Yehoramu akaa-
nza kutawala akiwa mfalme
wa Yuda.[g] **2** Ahazia alikuwa
na umri wa miaka 22 alipoa-
nza kutawala, naye alitawala
kwa mwaka mmoja huko Ye-
rusalemu. Mama yake aliitwa
Athalia[h] mjukuu wa* Omri.[i]

**3** Yeye pia alitembea kati-
ka njia za nyumba ya Aha-
bu,[j] kwa maana mama yake
alikuwa mshauri wake kati-
ka kutenda maovu. **4** Naye
aliendelea kutenda maovu
machoni pa Yehova, kama
watu wa nyumba ya Ahabu,
kwa maana walikuwa washau-
ri wake baada ya kifo
cha baba yake, jambo lililo-
fanya aangamie. **5** Alifuata
ushauri wao, akaenda pamoja
na Yehoramu mwana wa Mfal-
me Ahabu wa Israeli kupiga-
na vita na Mfalme Hazaeli[a] wa
Siria kule Ramothi-gileadi,[b]
ambako wapiga-mishale wali-
mjeruhi Yehoramu. **6** Akaru-
di Yezreeli[c] ili apone majera-
ha aliyopata kule Rama alipo-
pigana na Mfalme Hazaeli wa
Siria.[d]

Ahazia* mwana wa Yehora-
mu[e] mfalme wa Yuda alishu-
ka kwenda Yezreeli kumwona
Yehoramu[f] mwana wa Ahabu,
kwa sababu alikuwa amejeru-
hiwa.#[g] **7** Lakini Mungu ali-
sababisha Ahazia aangamie
alipokuja kwa Yehoramu; na
alipokuja, alienda pamoja na
Yehoramu kukutana na Yehu[h]
mjukuu* wa Nimshi, ambaye
Yehova alikuwa amemtia ma-
futa ili awaangamize kabisa
watu wa nyumba ya Ahabu.[i]
**8** Yehu alipoanza kutekele-
za hukumu dhidi ya watu wa
nyumba ya Ahabu, aliwapata
wakuu wa Yuda na pia wana
wa ndugu za Ahazia, wahu-
dumu wa Ahazia, akawaua.[j]
**9** Kisha akamtafuta Ahazia;
wakamkamata mahali alipo-
kuwa akijificha kule Sama-
ria na kumleta kwa Yehu. Ha-
lafu wakamuua na kumzika,[k]
kwa maana walisema: “Yeye
ni mjukuu wa Yehoshafati,
aliyemtafuta Yehova kwa

---

**21:17** *Anaitwa pia Ahazia. **22:2** *Tnn., “binti ya.”

**22:6** *Anaitwa “Azaria,” katika baadhi ya hati za Kiebrania. #Au “alikuwa mgonjwa.” **22:7** *Tnn., “mwana.”

SURA YA 21
a 2Nya 22:1
b Mdo 12:21-23
c 2Nya 16:13, 14; Yer 34:4, 5
d 1Fa 2:10
e 2Nya 24:24, 25; 2Nya 28:27

SURA YA 22
f 2Nya 21:16, 17
g 2Fa 8:24-26
h 2Fa 11:1; 2Fa 11:13, 16; 2Nya 24:7
i 1Fa 16:28
j 1Fa 16:33; 2Fa 8:27, 28; Mik 6:16

Safu ya 2
a 2Fa 8:15; 2Fa 10:32
b 1Fa 22:3; 2Nya 18:14
c Yos 19:18, 23
d 2Fa 9:15
e 2Fa 8:16
f 2Fa 3:1
g 2Fa 9:16
h 1Fa 19:16; 2Fa 9:20, 21
i 2Fa 9:6, 7
j 2Fa 10:10-14
k 2Fa 9:27, 28

moyo wake wote."[a] Hapakuwa
na mtu yeyote wa nyumba ya
Ahazia aliyekuwa na mamlaka
ya kutawala ufalme huo.
**10** Athalia,[b] mama ya Aha-
zia, alipoona kwamba mwana-
we amekufa, alitoka na kua-
ngamiza uzao wote wa kifal-
me* wa nyumba ya Yuda.[c]
**11** Hata hivyo, Yehoshabeathi
binti ya mfalme alimchukua
Yehoashi[d] mwana wa Ahazia,
akamwiba kutoka miongoni
mwa wana wa mfalme waliopa-
swa kuuawa na kumweka yeye
pamoja na mlezi wake katika
chumba cha ndani cha kulala.
Yehoshabeathi binti ya Mfalme
Yehoramu[e] (alikuwa mke wa
kuhani Yehoyada[f] na dada ya
Ahazia) alifanikiwa kumficha
ili Athalia asimwone, kwa hiyo
hakumuua.[g] **12** Akakaa pa-
moja nao kwa miaka sita, aki-
wa amefichwa katika nyumba
ya Mungu wa kweli Athalia ali-
pokuwa akiitawala nchi.

**23** Katika mwaka wa saba,
Yehoyada alitenda kwa
ujasiri na kufanya mapatano*
na wakuu wa mamia,[h] yaani,
Azaria mwana wa Yerohamu,
Ishmaeli mwana wa Yehoha-
nani, Azaria mwana wa Obe-
di, Maaseya mwana wa Adaya,
na Elishafati mwana wa Zikri.
**2** Kisha wakazunguka katika
nchi yote ya Yuda na kuwa-
kusanya pamoja Walawi[i] kuto-
ka katika majiji yote ya Yuda
na viongozi wa koo* za Wais-
raeli. Walipofika Yerusalemu,
**3** kutaniko lote lilifanya aga-
no[j] pamoja na mfalme katika
nyumba ya Mungu wa kweli,
kisha akawaambia:

"Tazama! Mwana wa mfalme
atatawala, kama Yehova ali-
vyoahidi kuhusu wana wa
Daudi.[a] **4** Hivi ndivyo mtaka-
vyofanya: Theluthi moja ya
makuhani na ya Walawi wa-
takaoshika zamu[b] siku ya Sa-
bato watalinda malango;[c]
**5** na theluthi nyingine wata-
kuwa katika nyumba ya* mfal-
me,[d] na theluthi nyingine wa-
takuwa katika Lango la Msi-
ngi, na watu wote watakuwa
katika nyua za nyumba ya Ye-
hova.[e] **6** Msimruhusu mtu
yeyote aingie katika nyumba
ya Yehova isipokuwa maku-
hani na Walawi wanaohudu-
mu.[f] Hao wanaweza kuingia
kwa sababu ni kikundi kitaka-
tifu, na watu wote watatimi-
za wajibu kwa Yehova. **7** Wa-
lawi wanapaswa kumzunguka
mfalme pande zote, kila mmo-
ja akiwa na silaha zake miko-
noni mwake. Yeyote atakayei-
ngia katika nyumba hiyo
atauawa. Mfuateni mfalme po-
pote aendapo."*
**8** Walawi na watu wote wa
Yuda wakafanya sawasawa na
alivyoamuru kuhani Yehoya-
da. Basi kila mmoja wao aka-
chukua wanaume wake walio-
kuwa na zamu siku ya Sabato,
pamoja na wale ambao hawa-
kuwa na zamu siku ya Sabato,[g]
kwa maana kuhani Yehoyada
hakuwa ameviruhusu vikundi[h]
vilivyoshika zamu viondoke.
**9** Kisha kuhani Yehoyada aka-
wapa wakuu wa mamia[i] miku-
ki na ngao ndogo* na ngao za
mviringo zilizokuwa za Mfal-
me Daudi,[j] ambazo zilikuwa

---

**22:10** *Tnn., "mbegu yote ya ufalme." **23:1** *Au "agano." **23:2** *Yaani, ukoo wa upande wa baba.

**23:5** *Au "jumba la." **23:7** *Tnn., "anapotoka nje na anapoingia ndani." **23:9** *Kwa kawaida ilibebwa na wapiga mishale.

**SURA YA 22**
a 2Nya 17:3, 4
b 2Nya 22:2
c 2Fa 11:1-3
d 2Fa 11:21
e 2Fa 8:16
f 2Nya 23:1
g 2Sa 7:12, 13; 1Fa 15:4; 2Nya 21:7

**SURA YA 23**
h 2Fa 11:4
i 2Nya 8:14
j 2Sa 5:3

**Safu ya 2**
a 2Sa 7:8, 12; 1Fa 2:4; 1Fa 9:5; Zb 89:20, 29
b 1Nya 24:3
c 2Fa 11:5-8; 1Nya 9:22-25; 1Nya 26:1
d 1Fa 7:1
e 1Fa 7:12
f 1Nya 23:28, 32
g 2Fa 11:9-12
h 1Nya 24:1; 1Nya 26:1
i 2Fa 11:4
j 2Sa 8:7

katika nyumba ya Mungu wa
kweli.[a] **10** Halafu akawawe-
ka watu wote, kila mmoja aki-
wa na silaha yake mkononi,
kuanzia upande wa kulia wa
nyumba mpaka upande wa ku-
shoto wa nyumba, kando ya
madhabahu na kando ya nyu-
mba hiyo, kumzunguka mfal-
me pande zote. **11** Kisha
wakamtoa nje mwana wa mfal-
me[b] na kumvika taji na Usha-
hidi,*[c] wakamweka kuwa mfal-
me, ndipo Yehoyada na wana-
we wakamtia mafuta. Halafu
wakasema: “Mfalme na aishi
muda mrefu!”[d]

**12** Athalia aliposikia sau-
ti ya watu wakikimbia na ku-
msifu mfalme, mara moja aka-
ja na kujiunga na watu katika
nyumba ya Yehova.[e] **13** Ki-
sha akamwona mfalme akiwa
amesimama hapo karibu na
nguzo ya mfalme karibu na la-
ngo. Wakuu[f] na wapiga taru-
mbeta walikuwa na mfalme,
na watu wote nchini waliku-
wa wakishangilia[g] na kupiga
tarumbeta, na waimbaji wa-
kiwa na ala za muziki walio-
ngoza katika kutoa sifa.* Ndi-
po Athalia akayararua mavazi
yake na kupaza sauti: “Ni nja-
ma! Ni njama!” **14** Lakini ku-
hani Yehoyada akawatoa nje
wakuu wa mamia, wale walio-
wekwa kulisimamia jeshi, aka-
waambia: “Mwondoeni mio-
ngoni mwa vikosi, na yeyote
akimfuata, muueni kwa upa-
nga!” Kwa maana kuhani ali-
kuwa amesema: “Msimuue
ndani ya nyumba ya Yehova.”
**15** Basi wakamkamata, na ali-
pofika njia ya kuingia kati-
ka Lango la Farasi la nyumba
ya* mfalme, mara moja waka-
muua hapo.

**16** Kisha Yehoyada akafa-
nya agano kati yake na watu
wote na mfalme, kwamba wa-
taendelea kuwa watu wa Yeho-
va.[a] **17** Baada ya hayo, watu
wote wakaenda kwenye nyu-
mba ya Baali na kuibo-
moa,*[b] wakavunja vipandevi-
pande madhabahu zake na sa-
namu zake,[c] nao wakamuua
Matani kuhani wa Baali[d] mbe-
le ya madhabahu. **18** Kisha
Yehoyada akaweka usimamizi
wa nyumba ya Yehova mikono-
ni mwa makuhani na Walawi,
ambao Daudi alikuwa amewa-
panga katika vikundi wahudu-
mu katika nyumba ya Yehova
na kutoa dhabihu za kuteke-
tezwa za Yehova[e] kulingana
na yale yaliyoandikwa katika
Sheria ya Musa,[f] wakishangi-
lia na kuimba, kama alivyoagi-
za* Daudi. **19** Aliwaweka pia
walinzi wa malango[g] karibu
na malango ya nyumba ya Ye-
hova, ili mtu yeyote asiye safi
kwa njia yoyote ile asiingie.
**20** Kisha akawachukua wa-
kuu wa mamia,[h] watu mashu-
huri, watawala wa watu, na
watu wote nchini, wakamsi-
ndikiza mfalme kushuka kuto-
ka katika nyumba ya Yehova.
Halafu wakaja katika nyumba
ya* mfalme kupitia lango la
juu na kumweka mfalme kwe-
nye kiti[i] cha ufalme.[j] **21** Basi
watu wote nchini wakashangi-
lia na jiji likatulia, kwa maa-
na walikuwa wamemuua Atha-
lia kwa upanga.

**23:11** *Labda ni kitabu cha kukunjwa kilichokuwa na Sheria ya Mungu. **23:13** *Au “walitoa ishara ya kutoa sifa.”

**23:15, 20** *Au “jumba la.” **23:17** *Au “hekalu la Baali na kulibomoa.” **23:18** *Tnn., “kwa mikono ya.”

**SURA YA 23**
*a* 1Nya 26:26, 27; 2Nya 5:1
*b* 2Fa 11:2
*c* Kum 17:18
*d* 1Sa 10:1, 24
*e* 2Fa 11:13-16
*f* 2Nya 23:1
*g* 1Fa 1:39, 40

**Safu ya 2**
*a* 2Fa 11:17, 18; 2Nya 34:1, 31
*b* 2Fa 10:27, 28
*c* Kum 12:3; 2Nya 34:1, 4
*d* Kum 13:5; 1Fa 18:40
*e* 1Nya 23:6; 1Nya 23:30, 31
*f* Kut 29:38; Hes 28:2
*g* 1Nya 9:26; 1Nya 26:1, 13
*h* 2Fa 11:9
*i* 1Fa 7:7
*j* 2Fa 11:19, 20

**24** Yehoashi alikuwa na
umri wa miaka saba ali-
poanza kutawala,[a] naye alita-
wala kwa miaka 40 huko Ye-
rusalemu. Mama yake alii-
twa Sibia kutoka Beer-sheba.[b]
**2** Yehoashi aliendelea kute-
nda yaliyokuwa sawa machoni
pa Yehova sikuzote za kuhani
Yehoyada.[c] **3** Yehoyada ali-
mchagulia wake wawili, naye
akazaa wana na mabinti.

**4** Baadaye Yehoashi alita-
mani moyoni mwake kuire-
kebisha nyumba ya Yeho-
va.[d] **5** Kwa hiyo akawakusa-
nya makuhani na Walawi na
kuwaambia: "Nendeni kwenye
majiji ya Yuda mkusanye kuto-
ka kwa Waisraeli wote pesa za
kurekebisha nyumba ya Mu-
ngu[e] mwaka baada ya mwa-
ka; nanyi mnapaswa kushu-
ghulikia jambo hili haraka."
Lakini Walawi hawakulishu-
ghulikia jambo hilo haraka.[f]
**6** Kwa hiyo, mfalme akamwi-
ta mkuu Yehoyada na kumuu-
liza:[g] "Kwa nini hukuwaamuru
Walawi walete kutoka Yuda na
Yerusalemu kodi takatifu ili-
yoagizwa na Musa[h] mtumishi
wa Yehova, ile kodi takatifu
ya kutaniko la Israeli, kwa ajili
ya hema la Ushahidi?[i] **7** Kwa
maana wana wa Athalia,[j] yule
mwanamke mwovu, walikuwa
wamevunja na kuingia ndani
ya nyumba ya Mungu wa kwe-
li,[k] nao walikuwa wametumia
vitu vyote vitakatifu vya nyu-
mba ya Yehova kwa ajili ya Ma-
baali." **8** Kisha, kwa agizo la
mfalme, sanduku[l] lilitengene-
zwa na kuwekwa nje kwenye
lango la nyumba ya Yehova.[m]
**9** Halafu tangazo likatolewa
katika nchi yote ya Yuda na
Yerusalemu kwamba watu wa-
mletee Yehova kodi takatifu[n]
ambayo Musa mtumishi wa
Mungu wa kweli alikuwa ame-
waagiza Waisraeli nyikani.
**10** Wakuu wote na watu wote
wakashangilia,[a] nao wakae-
ndelea kuleta michango na
kuitumbukiza katika sanduku
hilo mpaka lilipojaa.*

**11** Kila mara Walawi wali-
poleta sanduku hilo ili mfalme
akabidhiwe, na maofisa wali-
poona kwamba kulikuwa na
pesa nyingi ndani yake, mwa-
ndishi wa mfalme na mwaki-
lishi wa kuhani mkuu waliku-
ja na kuzitoa pesa sanduku-
ni,[b] kisha walilirudisha mahali
pake. Hivyo ndivyo walivyo-
fanya siku baada ya siku,
nao walikusanya pesa nyingi.
**12** Kisha mfalme pamoja na
Yehoyada waliwapa wale wa-
liosimamia kazi katika utu-
mishi wa nyumba ya Yehova,
na wasimamizi hao waliwaaji-
ri watu waliokata mawe na
mafundi wa kurekebisha nyu-
mba ya Yehova,[c] na pia ma-
fundi wa chuma na shaba ili
kuirekebisha nyumba ya Ye-
hova. **13** Na wasimamizi hao
wakaianzisha kazi, na kazi
hiyo ya kurekebisha ikasonga
mbele chini ya usimamizi wao,
nao wakairudisha nyumba ya
Mungu wa kweli katika hali
yake inayofaa na kuiimarisha.
**14** Na mara tu walipomaliza,
walimletea mfalme na Yehoya-
da pesa zilizobaki, nao waka-
zitumia kutengeneza vyombo
vya nyumba ya Yehova,
vyombo vya huduma na vya
kutolea dhabihu na vikombe
na vyombo vya dhahabu na
vya fedha.[d] Nao walitoa kwa
ukawaida dhabihu za kuteke-

**24:10** * Au labda, "wote walipokuwa wametoa."

**SURA YA 24**
a 2Fa 11:21
b Mwa 21:14; 2Sa 3:10; 2Fa 12:1
c 2Fa 12:2
d 2Fa 22:3-5
e 2Fa 12:4, 5; 2Nya 29:1, 3; 2Nya 34:9, 10
f 2Fa 12:6
g 2Fa 12:7
h Kut 30:12-16
i Hes 1:50
j 2Nya 22:2, 3
k 2Nya 28:24
l Mk 12:41
m 2Fa 12:9
n Kut 30:12-16; Ne 10:32; Mt 17:24

**Safu ya 2**
a 1Nya 29:9
b 2Fa 12:10
c 2Fa 12:11, 12; 2Nya 34:10, 11
d Kut 37:16; Hes 7:84

tezwa[a] katika nyumba ya Ye-
hova sikuzote za Yehoyada.
**15** Yehoyada alizeeka na
kufa baada ya kuishi maisha
marefu na yenye kuridhisha;
alikuwa na umri wa miaka 130
alipokufa. **16** Basi wakamzi-
ka katika Jiji la Daudi pamoja
na wafalme,[b] kwa sababu ali-
kuwa ametenda mema katika
Israeli[c] kwa ajili ya Mungu wa
kweli na nyumba Yake.
**17** Baada ya kifo cha Ye-
hoyada, wakuu wa Yuda wa-
likuja na kumwinamia mfal-
me, na mfalme akawasikiliza.
**18** Waliiacha nyumba ya Yeho-
va Mungu wa mababu zao na
kuanza kuabudu miti mitaka-
tifu* na sanamu, hivi kwamba
hasira ya Mungu ikaja# dhi-
di ya Yuda na Yerusalemu kwa
sababu ya hatia yao. **19** Alie-
ndelea kuwatuma manabii
miongoni mwao ili wawarudi-
she kwa Yehova, nao waliende-
lea kuwaonya* lakini walika-
taa kusikiliza.[d]
**20** Roho ya Mungu ika-
mjia* Zekaria mwana wa ku-
hani Yehoyada,[e] naye akasi-
mama mahali palipo juu mbe-
le ya watu na kuwaambia: “Mu-
ngu wa kweli anasema hivi:
‘Kwa nini mnazivunja amri za
Yehova? Hamtafanikiwa! Kwa
sababu mmemwacha Yeho-
va, yeye naye, atawaacha ni-
nyi.’”[f] **21** Lakini walipanga
njama dhidi yake,[g] wakampi-
ga mawe katika ua wa nyumba
ya Yehova, kwa agizo la mfal-
me.[h] **22** Kwa hiyo Mfalme Ye-
hoashi hakukumbuka upendo
mshikamanifu ambao Yehoya-
da baba yake* alimtendea, ali-
muua mwanawe, ambaye alise-
ma hivi alipokuwa akifa: “Ye-
hova na ashughulikie jambo
hili na kukulipiza kisasi.”[a]
**23** Mwanzoni mwa mwaka,
jeshi la Siria lilikuja ku-
mshambulia Yehoashi, likava-
mia Yuda na Yerusalemu.[b] Ki-
sha likawaua wakuu wote[c] wa
watu na kupeleka nyara zao
zote kwa mfalme wa Damasko.
**24** Kwa maana ingawa jeshi la
Wasiria lililovamia lilikuwa na
wanaume wachache, Yehova
alitia mikononi mwao jeshi ku-
bwa sana la watu wa Yuda na
Yerusalemu[d] kwa sababu wali-
kuwa wamemwacha Yehova
Mungu wa mababu zao; kwa
hiyo wakatekeleza* hukumu
dhidi ya Yehoashi. **25** Na wa-
lipoondoka katika nchi yake
(kwa maana walimwacha aki-
wa amejeruhiwa vibaya*), wa-
tumishi wake mwenyewe wali-
panga njama dhidi yake kwa
sababu alikuwa amemwaga
damu ya wana# wa kuhani Ye-
hoyada.[e] Walimuua katika ki-
tanda chake mwenyewe.[f] Basi
akafa na kuzikwa katika Jiji
la Daudi,[g] lakini hawakumzika
katika makaburi ya wafalme.[h]
**26** Hawa ndio waliopanga
njama[i] dhidi yake: Zabadi
mwana wa Shimeathi mwana-
mke Mwamoni na Yehozaba-
di mwana wa Shimrithi mwa-
namke Mmoabu. **27** Na ku-
husu wanawe na mambo me-
ngi yaliyotangazwa dhidi
yake[j] na pia kazi ya kureke-
bisha* nyumba ya Mungu wa

**SURA YA 24**
*a* Hes 28:3
*b* 1Fa 2:10
*c* 2Nya 23:1
*d* 2Fa 17:13, 14; 2Nya 36:15, 16; Yer 7:25, 26
*e* 2Nya 23:11
*f* Kum 29:24, 25; 1Nya 28:9; 2Nya 15:2
*g* Yer 11:19
*h* Mt 23:35; Lu 11:51

**Safu ya 2**
*a* Mwa 9:5; Zb 94:1; Yer 11:20; Ebr 10:30
*b* 2Fa 12:17
*c* 2Nya 24:17, 18
*d* Law 26:17, 37; Kum 32:30
*e* 2Nya 24:20, 21
*f* 2Fa 12:20
*g* 2Sa 5:9; 1Fa 2:10
*h* 2Nya 21:16, 20; 2Nya 28:27
*i* 2Fa 12:21
*j* 2Nya 24:20

---

**24:18** *Angalia Kamusi, uku. 2012. #Tnn., “kulikuwa na hasira.” **24:19** *Au “kutoa ushahidi dhidi yao.” **24:20** *Au “ikamfunika.”

**24:22** *Yaani, baba ya Zekaria. **24:24** *Yaani, Wasiria. **24:25** *Au “akiwa na magonjwa mengi.” #Au “mwana.” Huenda wingi unaonyesha utukufu. **24:27** *Tnn., “kuweka msingi wa.”

kweli,[a] mambo hayo yote ya-
meandikwa katika maandishi
ya* Kitabu cha Wafalme.
Na Amazia mwanawe akawa
mfalme baada yake.

**25** Amazia alikuwa na umri
wa miaka 25 alipoanza
kutawala, naye alitawala kwa
miaka 29 huko Yerusalemu.
Mama yake aliitwa Yehoadani
wa Yerusalemu.[b] **2** Aliende-
lea kutenda yaliyokuwa sawa
machoni pa Yehova, lakini si
kwa moyo kamili. **3** Mara tu
ufalme ulipoimarika kabisa
mikononi mwake, aliwaua wa-
tumishi wake waliomuua mfal-
me, baba yake.[c] **4** Lakini ha-
kuwaua wana wao, kwa maana
alitenda kulingana na mambo
yaliyoandikwa katika Sheria,
katika kitabu cha Musa,
ambamo Yehova aliamuru hivi:
"Akina baba hawapaswi kuua-
wa kwa sababu ya wana wao,
na wana hawapaswi kuuawa
kwa sababu ya baba zao; laki-
ni kila mtu anapaswa kuuawa
kwa sababu ya dhambi yake
mwenyewe."[d]

**5** Na Amazia akawakusanya
pamoja watu wa Yuda na ku-
waagiza wasimame kulingana
na koo zao,* chini ya wakuu
wa maelfu na chini ya wakuu
wa mamia kwa ajili ya watu
wote wa Yuda na Benjamini.[e]
Akawaandikisha waliokuwa
na umri wa miaka 20 na zai-
di,[f] akapata kwamba waliku-
wa mashujaa 300,000 walio-
zoezwa# kwa ajili ya utumi-
shi wa kijeshi, walioweza
kutumia mkuki na ngao ku-
bwa. **6** Isitoshe, alikodi ma-
shujaa hodari 100,000 kuto-
ka Israeli kwa talanta 100 za
fedha.* **7** Lakini mtu fulani
wa Mungu wa kweli akamjia
na kumwambia: "Ee mfalme,
usiruhusu jeshi la Israeli lie-
nde pamoja nawe, kwa maa-
na Yehova hayuko pamoja na
Waisraeli,[a] hayuko pamoja na
Mwefraimu yeyote. **8** Lakini
nenda peke yako, utende, na
uwe jasiri vitani. Usipofanya
hivyo, Mungu wa kweli ana-
weza kukufanya ujikwae mbe-
le ya adui, kwa maana Mu-
ngu ana nguvu za kusaidia[b] na
za kusababisha mtu ajikwae."
**9** Ndipo Amazia akamuuliza
hivi mtu wa Mungu wa kwe-
li: "Lakini vipi kuhusu zile
talanta 100 ambazo nimewa-
pa wanajeshi wa Israeli?" Mtu
wa Mungu wa kweli akamji-
bu: "Yehova anaweza kuku-
pa nyingi zaidi kuliko hizo."[c]
**10** Basi Amazia akawaagiza
wanajeshi waliokuwa wame-
kuja kwake kutoka Efrai-
mu waende zao, warudi kwao.
Hata hivyo, waliwakasirikia
sana watu wa Yuda, basi wa-
karudi kwao wakiwa wameka-
sirika sana.

**11** Kisha Amazia akajipa
ujasiri na kuwaongoza wana-
jeshi wake mwenyewe kwenye
Bonde la Chumvi,[d] akawaua
wanaume 10,000 wa Seiri.[e]
**12** Na wanaume wa Yuda wa-
kawateka watu 10,000 wakiwa
hai. Wakawapandisha juu ya
mwamba na kuwatupa chini
kutoka kwenye mwamba huo,
na wote wakavunjika vipande-
vipande. **13** Lakini wanaje-
shi ambao Amazia aliwaambia
warudi, wasiende pamoja naye
vitani,[f] walikuwa wakivamia

SURA YA 24
a 2Nya 24:13

SURA YA 25
b 2Fa 14:1-6
c 2Nya 24:26
d Kum 24:16
e 1Sa 8:11, 12
f Hes 1:2, 3

Safu ya 2
a 2Nya 19:2
b 2Nya 14:11; 2Nya 20:6
c 1Sa 2:7; Met 10:22; Hag 2:8
d 2Sa 8:13; Zb 60:Uta
e 2Fa 14:7; 2Nya 20:10, 11
f 2Nya 25:9

**24:27** *Au "ufafanuzi wa; maelezo ya."
**25:5** *Yaani, ukoo wa upande wa baba. #Tnn., "waliochaguliwa."
**25:6** *Talanta moja ilikuwa na uzito wa kilogramu 34.2. Angalia Nyongeza B14.

majiji ya Yuda, kuanzia Sama-
ria[a] mpaka Beth-horoni;[b] wali-
waua watu 3,000 katika majiji
hayo na kuchukua nyara nyi-
ngi sana.
**14** Lakini Amazia aliporu-
di baada ya kuwaua Waedo-
mu, alileta miungu ya watu
wa Seiri na kuisimamisha ili
iwe miungu yake mwenyewe,[c]
naye akaanza kuinama mbele
ya miungu hiyo na kuifu-
kizia moshi wa dhabihu.
**15** Kwa hiyo Yehova akamka-
sirikia sana Amazia, akamtu-
ma nabii ambaye alimwambia:
“Kwa nini unaifuata miungu
ya mataifa ambayo haikuwao-
koa watu wake kutoka mikono-
ni mwako?”[d] **16** Nabii huyo
alipokuwa akizungumza naye,
mfalme akamwambia: “Je, tu-
likuweka uwe mshauri wa
mfalme?[e] Nyamaza![f] Kwa nini
unataka kuuawa?” Ndipo nabii
huyo akanyamaza, lakini aka-
sema: “Najua kwamba Mungu
ameamua kukuangamiza, kwa
sababu umetenda hivyo na hu-
jasikiliza ushauri wangu.”[g]
**17** Baada ya kushauriana na
washauri wake, Mfalme Ama-
zia wa Yuda alituma ujumbe
kwa Yehoashi mwana wa Ye-
hoahazi mwana wa Yehu
mfalme wa Israeli akisema:
“Njoo, tupambane vitani.”*[h]
**18** Mfalme Yehoashi wa Israe-
li akatuma ujumbe huu kwa
Mfalme Amazia wa Yuda:
“Gugu lenye miiba kule Leba-
noni lilituma ujumbe huu kwa
mwerezi huko Lebanoni, ‘Mpe
mwanangu binti yako awe mke
wake.’ Hata hivyo, mnyama
wa mwituni wa Lebanoni aka-
pita karibu na kulikanyaga-
kanyaga gugu hilo lenye miiba.
**19** Umesema, ‘Tazama! Nime-
waangamiza Waedomu.’[a] Kwa
hiyo moyo wako umekuwa
na kiburi, unataka utukuzwe.
Lakini sasa kaa katika nyu-
mba yako mwenyewe.* Kwa
nini utafute msiba kisha ua-
nguke, na kuwaangusha pia
watu wa Yuda?”
**20** Lakini Amazia hakusiki-
liza,[b] kwa sababu Mungu
wa kweli alikusudia kuwa-
tia mikononi mwa adui,[c]
kwa sababu walikuwa wa-
meifuata miungu ya Edo-
mu.[d] **21** Basi Mfalme Yehoa-
shi wa Israeli akapanda kwe-
nda huko, naye akapambana
vitani na Mfalme Amazia wa
Yuda huko Beth-shemeshi,[e]
jiji la Yuda. **22** Watu wa
Yuda wakashindwa na Wais-
raeli, kwa hiyo kila mmoja
akakimbilia nyumbani kwa-
ke.* **23** Mfalme Yehoashi wa
Israeli akamkamata Mfalme
Amazia wa Yuda, mwana wa
Yehoashi mwana wa Yehoa-
hazi,* huko Beth-shemeshi.
Kisha akamleta Yerusalemu,
naye akabomoa ukuta wa Ye-
rusalemu kuanzia Lango la
Efraimu[f] mpaka Lango la Pe-
mbeni,[g] urefu wa mikono
400.# **24** Akachukua dhaha-
bu yote na fedha na vitu vyo-
te vilivyokuwa katika nyumba
ya Mungu wa kweli chini ya
Obed-edomu na katika hazi-
na za nyumba ya* mfalme,[h] na
pia akachukua mateka. Kisha
akarudi Samaria.
**25** Amazia[i] mwana wa Ye-
hoashi mfalme wa Yuda alie-
ndelea kuishi kwa miaka 15

---

**25:17** *Au “tukutane uso kwa uso.”

**25:19** *Au “jumba lako mwenyewe la kifalme.” **25:22** *Tnn., “katika hema lake.” **25:23** *Anaitwa pia Ahazia. #Karibu mita 178 (futi 584). Angalia Nyongeza B14. **25:24** *Au “jumba la.”

---

SURA YA 25
*a* 1Fa 16:29
*b* 2Nya 8:3, 5
*c* Kut 20:3, 5; Kum 7:25; 2Nya 28:22, 23
*d* 2Nya 24:20; Zb 115:8; Yer 2:5; Yer 10:5
*e* 2Nya 16:10; 2Nya 18:25, 26
*f* Isa 30:10
*g* 1Sa 2:25; Met 29:1
*h* 2Fa 14:8-10

Safu ya 2
*a* 2Nya 25:11
*b* 2Fa 14:11-14
*c* 2Nya 22:7
*d* 2Nya 25:14
*e* Yos 21:8, 16; 1Sa 6:19
*f* Ne 8:16; Ne 12:38, 39
*g* 2Nya 26:9; Yer 31:38; Zek 14:10
*h* 1Fa 7:51; 1Fa 15:18; 2Fa 24:12, 13; 2Fa 25:13-15; 2Nya 12:9
*i* 2Fa 14:1

baada ya kifo cha Yehoashi[a]
mwana wa Yehoahazi mfalme
wa Israeli.[b] **26** Na mambo
mengine katika historia ya
Amazia, kuanzia mwanzo
mpaka mwisho, je, hayajaa-
ndikwa katika Kitabu cha Wa-
falme wa Yuda na wa Israe-
li? **27** Kuanzia wakati amba-
po Amazia aligeuka na kuacha
kumfuata Yehova, walipanga
njama[c] dhidi yake huko Yeru-
salemu, akakimbilia Lakishi,
lakini wakawatuma watu wa-
mfuatie huko Lakishi, nao wa-
kamuua huko. **28** Kwa hiyo
wakambeba juu ya farasi na
kumrudisha, wakamzika pa-
moja na mababu zake katika
jiji la Yuda.

**26** Kisha watu wote wa
Yuda wakamchukua Uzia,[d]
aliyekuwa na umri wa miaka
16, wakamweka kuwa mfalme
baada ya Amazia baba yake.[e]
**2** Alijenga upya jiji la Elothi[f]
na kulirudisha kwa Yuda baa-
da ya mfalme* kuzikwa pamo-
ja na mababu zake.[g] **3** Uzia[h]
alikuwa na umri wa miaka 16
alipoanza kutawala, naye ali-
tawala kwa miaka 52 huko Ye-
rusalemu. Mama yake aliitwa
Yekolia wa Yerusalemu.[i]
**4** Aliendelea kutenda yaliyo-
kuwa sawa machoni pa Yeho-
va, kama Amazia baba yake
alivyotenda.[j] **5** Naye alie-
ndelea kumtafuta Mungu kati-
ka siku za Zekaria, aliyemfu-
ndisha kumwogopa Mungu wa
kweli. Wakati alipokuwa aki-
mtafuta Yehova, Mungu wa
kweli alimfanikisha.[k]

**6** Alienda kupigana na Wa-
filisti[l] na kuupenya ukuta
wa Gathi,[m] ukuta wa Yabne,[n]
na ukuta wa Ashdodi.[o] Kisha
akajenga majiji katika eneo
la Ashdodi na miongoni mwa
Wafilisti. **7** Mungu wa kwe-
li aliendelea kumsaidia ku-
washinda Wafilisti, Waarabu[a]
waliokuwa wakiishi Gurbaali,
na Wameunimu. **8** Waamoni[b]
wakaanza kumpa Uzia ushu-
ru. Hatimaye umaarufu wake
ukaenea mpaka Misri, kwa
maana alipata nguvu nyingi
sana. **9** Isitoshe, Uzia alije-
nga minara[c] Yerusalemu ka-
ribu na Lango la Pembeni,[d]
Lango la Bondeni,[e] na Nguzo
ya Kutegemeza Ukuta, naye
akaiimarisha. **10** Pia, alije-
nga minara[f] nyikani na kuchi-
mba* matangi mengi ya maji
(kwa maana alikuwa na mifu-
go mingi sana); alifanya hivyo
pia katika Shefela na katika
nchi tambarare ya juu. Aliku-
wa na wakulima na watunzaji
wa mizabibu milimani na kule
Karmeli, kwa maana alipenda
kilimo.

**11** Zaidi ya hayo, Uzia aka-
wa na jeshi lililojihami kwa aji-
li ya vita. Wanajeshi hao wa-
lienda vitani, wakiwa wamepa-
ngwa katika vikundi. Walihe-
sabiwa na kuandikishwa[g] na
mwandishi Yeieli[h] na ofisa ali-
yeitwa Maaseya, chini ya amri
ya Hanania, mmoja wa wakuu
wa mfalme. **12** Idadi kami-
li ya viongozi wa koo* walio-
waongoza mashujaa hao ho-
dari ilikuwa 2,600. **13** Wana-
jeshi waliokuwa chini ya amri
yao walikuwa 307,500, wanau-
me waliokuwa tayari kwa aji-
li ya vita, jeshi lenye nguvu
la kumsaidia mfalme kupiga-
na na maadui.[i] **14** Uzia alili-

**26:2** *Yaani, Amazia baba yake.

**26:10** *Inaelekea alichimba kwenye miamba. **26:12** *Yaani, ukoo wa upande wa baba.

**SURA YA 25**
a 2Fa 13:10
b 2Fa 14:17-20
c 2Fa 12:20
2Fa 15:8, 10
2Fa 21:23

**SURA YA 26**
d Mt 1:8
e 2Fa 14:21
f 1Fa 9:26
2Fa 16:6
g 2Fa 14:22
h Isa 1:1
Isa 6:1
i 2Fa 15:2
j 2Fa 14:1, 3
k 2Nya 14:7
Zb 1:2, 3
l 2Sa 8:1
2Nya 21:16
Isa 14:29
m 1Nya 18:1
n Yos 15:11, 12
o Yos 15:20, 46
1Sa 5:1

**Safu ya 2**
a 2Nya 17:11
b Mwa 19:36, 38
Amu 11:15
c 2Nya 14:2, 7
d 2Fa 14:13
Yer 31:38
Zek 14:10
e Ne 3:13
f 2Fa 9:17
g Hes 1:2, 3
2Sa 24:9
h 2Nya 24:11
i 2Nya 11:1
2Nya 13:3
2Nya 14:8
2Nya 17:14
2Nya 25:5

hami jeshi lote kwa ngao, mi-
kuki,[a] kofia, makoti ya vita,[b]
pinde, na mawe ya kombeo.[c]
**15** Pia, alitengeneza mitambo
ya vita huko Yerusalemu iliyo-
buniwa na wahandisi; iliwekwa
kwenye minara[d] na kwenye pe-
mbe za kuta, nayo ilikuwa na
uwezo wa kurusha mishale na
mawe makubwa. Basi umaaru-
fu wake ukaenea kwa mapana
na marefu, kwa maana alisai-
diwa sana akawa na nguvu.

**16** Hata hivyo, mara tu ali-
pokuwa na nguvu, moyo wake
ukawa na kiburi ambacho ki-
lisababisha aangamie, naye
alikosa kutenda kwa uamini-
fu kumwelekea Yehova Mungu
wake kwa kuwa aliingia kati-
ka hekalu la Yehova ili kufu-
kiza uvumba kwenye madha-
bahu ya uvumba.[e] **17** Mara
moja kuhani Azaria na ma-
kuhani wengine 80 wa Yeho-
va wenye ujasiri wakamfuata
humo. **18** Wakamkabili Mfal-
me Uzia na kumwambia: “Si
vyema kwako, Uzia, kumfuki-
zia Yehova uvumba![f] Ni maku-
hani tu wanaopaswa kufuki-
za uvumba, kwa maana wao
ni wazao wa Haruni,[g] waliota-
kaswa. Toka mahali patakati-
fu, kwa maana hujatenda kwa
uaminifu, na kwa sababu hiyo
hutapokea utukufu wowote
kutoka kwa Yehova Mungu.”

**19** Lakini Uzia, aliyekuwa
ameshika chetezo mkono-
ni, akawaka hasira;[h] na ha-
sira yake ilipokuwa imewa-
ka dhidi ya makuhani, uko-
ma[i] ukatokea kwenye paji lake
la uso mbele ya makuhani ka-
tika nyumba ya Yehova kari-
bu na madhabahu ya uvumba.
**20** Azaria mkuu wa makuha-
ni na makuhani wote walipo-
geuka na kumtazama, walio-
na kwamba alikuwa amepigwa
na ukoma kwenye paji la uso!
Kwa hiyo wakamtoa humo ha-
raka, naye mwenyewe akatoka
nje haraka, kwa sababu Yeho-
va alikuwa amemletea pigo.

**21** Mfalme Uzia aliendelea
kuwa na ukoma mpaka siku
aliyokufa, naye aliendelea
kukaa katika nyumba iliyote-
ngwa akiwa mtu mwenye uko-
ma,[a] kwa sababu alizuiwa kui-
ngia katika nyumba ya Yeho-
va. Yothamu mwanawe ndi-
ye aliyesimamia nyumba ya*
mfalme, akiwahukumu watu
nchini.[b]

**22** Na mambo mengine ka-
tika historia ya Uzia, kua-
nzia mwanzo mpaka mwisho,
yaliandikwa na nabii Isaya[c]
mwana wa Amozi. **23** Kisha
Uzia akafa na kuzikwa pamo-
ja na mababu zake, lakini ali-
zikwa katika kiwanja cha kuzi-
kia kilichokuwa mali ya wafal-
me, kwa maana walisema: “Ni
mtu mwenye ukoma.” Na Yo-
thamu mwanawe[d] akawa mfal-
me baada yake.

**27** Yothamu[e] alikuwa na
umri wa miaka 25 ali-
poanza kutawala, naye alita-
wala kwa miaka 16 huko Ye-
rusalemu. Mama yake alii-
twa Yerusha binti ya Sadoki.[f]
**2** Aliendelea kutenda yali-
yokuwa sawa machoni pa Ye-
hova, kama alivyotenda Uzia
baba yake,[g] ila tu hakuingia
kwa nguvu katika hekalu la
Yehova.[h] Lakini bado watu
walikuwa wakitenda maovu.
**3** Alijenga lango la juu la nyu-
mba ya Yehova,[i] naye alifa-
nya kazi kubwa ya ujenzi kwe-
nye ukuta wa Ofeli.[j] **4** Ali-
jenga pia majiji[k] katika eneo

SURA YA 26
a 2Nya 11:5, 12
b 1Sa 17:4, 5
c Amu 20:16; 1Sa 17:49; 1Nya 12:1, 2
d 2Nya 14:2, 7
e Hes 1:51
f Hes 16:39, 40; Hes 18:7
g Kut 30:7; 1Nya 23:13
h 2Nya 16:10; 2Nya 25:15, 16
i Hes 12:10; 2Fa 5:27

Safu ya 2
a Law 13:45, 46; Hes 5:2; Hes 12:14, 15
b 2Fa 15:5-7
c Isa 1:1; Isa 6:1
d 2Fa 15:32

SURA YA 27
e Isa 1:1; Ho 1:1; Mik 1:1; Mt 1:9
f 2Fa 15:33
g 2Fa 15:34, 35; 2Nya 26:3, 4
h 2Nya 26:16-18
i Yer 26:10
j 2Nya 33:1, 14; Ne 3:26
k 2Nya 11:5; 2Nya 14:2, 7

**26:21** * Au “jumba la.”

lenye milima la Yuda,[a] akaje-
nga ngome[b] na minara[c] misi-
tuni. **5** Alipigana vita na
mfalme wa Waamoni[d] na hati-
maye akawashinda, hivi kwa-
mba mwaka huo Waamoni wa-
kampa talanta 100 za fe-
dha,* kori 10,000 za ngano,#
na 10,000 za shayiri. Waamo-
ni walimlipa vitu hivyo katika
mwaka wa pili na wa tatu pia.[e]
**6** Basi Yothamu akaendelea
kupata nguvu, kwa maana ali-
ziimarisha* njia zake mbele za
Yehova Mungu wake.

**7** Na mambo mengine kati-
ka historia ya Yothamu, vita
vyake vyote na njia zake, ya-
meandikwa katika Kitabu
cha Wafalme wa Israeli na wa
Yuda.[f] **8** Alikuwa na umri wa
miaka 25 alipoanza kutawala,
naye alitawala kwa miaka 16
huko Yerusalemu.[g] **9** Kisha
Yothamu akafa na kuzikwa pa-
moja na mababu zake katika
Jiji la Daudi.[h] Na Ahazi
mwanawe akawa mfalme baa-
da yake.[i]

**28** Ahazi[j] alikuwa na umri
wa miaka 20 alipoanza
kutawala, naye alitawala kwa
miaka 16 huko Yerusalemu.
Hakutenda yaliyokuwa sawa
machoni pa Yehova kama ali-
vyotenda Daudi babu yake.[k]
**2** Badala yake, alitembea ka-
tika njia za wafalme wa Israe-
li,[l] na hata alitengeneza sa-
namu za chuma*[m] za Mabaali.
**3** Isitoshe, alifukiza moshi wa
dhabihu katika Bonde la Mwa-
na wa Hinomu* na kuwate-
keteza wanawe motoni,[a] aki-
fuata mazoea yenye kuchuki-
za ya mataifa[b] ambayo Yehova
alikuwa ameyafukuza kutoka
mbele ya Waisraeli. **4** Alie-
ndelea pia kutoa dhabihu na
kufukiza moshi wa dhabihu
mahali pa juu,[c] kwenye vilima,
na chini ya kila mti wenye ma-
jani mengi.[d]

**5** Kwa hiyo Yehova Mungu
wake akamtia mikononi mwa
mfalme wa Siria,[e] hivi kwa-
mba wakamshinda, wakachu-
kua mateka wengi, na kuwa-
peleka Damasko.[f] Alitiwa
pia mikononi mwa mfalme wa
Israeli, ambaye aliwaua watu
wake wengi. **6** Kwa maana
Peka[g] mwana wa Remalia ali-
waua watu 120,000 huko Yuda
katika siku moja, wote wali-
kuwa wanaume jasiri, kwa sa-
babu Waisraeli walikuwa wa-
memwacha Yehova Mungu
wa mababu zao.[h] **7** Na Zikri,
shujaa Mwefraimu, alimuua
Maaseya mwana wa mfalme
na Azrikamu aliyekuwa msi-
mamizi wa jumba la mfalme,*
na Elkana aliyekuwa wa pili
baada ya mfalme. **8** Zaidi ya
hayo, Waisraeli waliwachukua
mateka ndugu zao 200,000
—wanawake, wana, na mabi-
nti; walichukua pia nyara nyi-
ngi na kuzipeleka Samaria.[i]

**9** Lakini nabii wa Yehova
aliyeitwa Odedi alikuwa huko.
Alienda kukutana na wanaje-
shi waliokuwa wakija Sama-
ria na kuwaambia: “Tazame-
ni! Yehova Mungu wa maba-
bu zenu aliwatia watu wa Yuda
mikononi mwenu kwa saba-
bu walimkasirisha,[j] nanyi mli-
waua kwa hasira kali amba-
yo imefika mpaka mbinguni.

SURA YA 27
a Yos 14:12, 13
b 2Nya 17:12
c 2Fa 9:17; 2Nya 26:9, 10
d Amu 11:4; 2Sa 10:6; 2Nya 20:1; Yer 49:1
e 2Nya 26:8
f 2Fa 15:36
g 2Fa 15:33
h 2Sa 5:9
i 2Fa 15:38

SURA YA 28
j Ho 1:1; Mik 1:1; Mt 1:9
k 2Fa 16:2
l 1Fa 12:26, 28; 1Fa 16:33
m Kut 34:17

Safu ya 2
a 2Nya 33:1, 6; Yer 7:31
b Kum 12:31
c Law 26:30
d Isa 57:4, 5
e 2Fa 16:5, 6; 2Nya 24:24
f 2Sa 8:6; 1Nya 18:5
g 2Fa 15:37; Isa 7:1
h 2Nya 15:2; Zb 73:27
i 1Fa 16:23, 24; 1Fa 22:51
j Amu 2:14; Amu 3:8

**27:5** *Talanta moja ilikuwa na uzito wa kilogramu 34.2. Angalia Nyongeza B14. #Kori moja ilikuwa sawa na lita 220 (kilogramu 170 hivi). Angalia Nyongeza B14. **27:6** *Au “alizitayarisha.” **28:2** *Au “sanamu za kuyeyushwa.” **28:3** *Angalia Kamusi, uku. 2012, “Gehena.”

**28:7** *Tnn., “nyumba.”

**10** Na sasa mnakusudia ku-
wafanya watu wa Yuda na Ye-
rusalemu wawe watumishi
wenu wa kiume na wa kike.[a]
Lakini, je, ninyi pia hamna ha-
tia mbele za Yehova Mungu
wenu? **11** Sasa nisikilizeni,
warudisheni ndugu zenu mlio-
wachukua mateka, kwa maa-
na hasira ya Yehova inayowa-
ka iko dhidi yenu."

**12** Ndipo baadhi ya wakuu
wa Waefraimu, Azaria mwana
wa Yehohanani, Berekia mwa-
na wa Meshilemothi, Yehizkia
mwana wa Shalumu, na Ama-
sa mwana wa Hadlai, wakawa-
kabili watu waliokuwa wakito-
ka vitani, **13** wakawaambia:
"Msiwalete mateka humu, kwa
maana hilo litatufanya tuwe
na hatia mbele za Yehova.
Mnalokusudia kufanya litao-
ngeza dhambi zetu na hatia
yetu, kwa maana tayari tuna
hatia kubwa na kuna hasira
inayowaka dhidi ya Israeli."
**14** Basi wanajeshi hao wenye
silaha wakawapa wakuu na
kutaniko lote mateka na nya-
ra[b] walizochukua. **15** Kisha
wanaume waliokuwa wame-
chaguliwa na kutajwa maji-
na wakaenda na kuwachukua
mateka, nao wakachukua ma-
vazi kutoka katika zile nya-
ra na kuwapa wote walioku-
wa uchi. Basi wakawavika ma-
vazi na kuwapa viatu, vyakula
na vinywaji, na mafuta ya ku-
jipaka. Zaidi ya hayo, waliwa-
safirisha kwa punda watu wa-
liokuwa dhaifu na kuwapele-
ka kwa ndugu zao kule Yeriko,
jiji la mitende. Kisha wakaru-
di Samaria.

**16** Wakati huo Mfalme Aha-
zi aliwaomba wafalme wa
Ashuru wamsaidie.[c] **17** Na
kwa mara nyingine tena Wae-
domu walivamia nchi ya Yuda,
wakaishambulia na kuchukua
mateka. **18** Wafilisti[a] waliva-
mia pia majiji ya Shefela[b] na
Negebu nchini Yuda na kute-
ka Beth-shemeshi,[c] Aiyaloni,[d]
Gederothi, Soko na miji yake,
Timna[e] na miji yake, na Gimzo
na miji yake; nao wakaanza
kuishi humo. **19** Yehova ali-
wanyenyekeza watu wa Yuda
kwa sababu ya Mfalme Aha-
zi wa Israeli, kwa maana ali-
waacha watu wa Yuda wate-
nde watakavyo, na hivyo wa-
kakosa kuwa waaminifu kwa
Yehova kwa kiwango kikubwa.

**20** Hatimaye Mfalme Til-
gath-pilneseri[f] wa Ashuru
akaja kukabiliana naye na ku-
mtesa[g] badala ya kumtia ngu-
vu. **21** Kwa maana Ahazi ali-
kuwa amechukua kila kitu ki-
lichokuwa katika nyumba ya
Yehova na nyumba ya* mfal-
me[h] na nyumba za wakuu
na kumpa mfalme wa Ashu-
ru kuwa zawadi; lakini hilo
halikumsaidia kamwe. **22** Na
wakati alipokuwa akitese-
ka, Mfalme Ahazi alikosa hata
zaidi kuwa mwaminifu kwa
Yehova. **23** Akaanza kuito-
lea dhabihu miungu ya Dama-
sko[i] iliyokuwa imemshinda,[j]
akasema: "Kwa sababu miu-
ngu ya wafalme wa Siria ina-
wasaidia, nitaitolea dhabihu
ili inisaidie."[k] Lakini miungu
hiyo ilimfanya yeye na Wais-
raeli wote wajikwae. **24** Zai-
di ya hayo, Ahazi alikusanya
vyombo vya nyumba ya Mu-
ngu wa kweli; akavikata vipa-
ndevipande vyombo vya nyu-
mba ya Mungu wa kweli,[l] akai-
funga milango ya nyumba ya
Yehova,[m] na kujitengenezea

**28:21** * Au "jumba la."

SURA YA 28
*a* Law 25:39, 46; 2Nya 8:9
*b* 2Nya 28:8
*c* 2Fa 16:7, 8; Isa 7:10-12

Safu ya 2
*a* 2Nya 26:1, 6
*b* 2Nya 26:10
*c* Yos 15:10, 12
*d* 2Nya 11:10
*e* Amu 14:1
*f* 2Fa 15:29; 2Fa 16:7, 8; 1Nya 5:26
*g* 2Fa 17:5; Isa 7:20
*h* 2Fa 18:15, 16; 2Nya 12:9
*i* 2Nya 25:14
*j* 2Fa 16:10-13
*k* Yer 44:18
*l* 2Fa 16:17
*m* 1Fa 6:33, 34; 2Nya 29:7

madhabahu katika kila pembe
ya Yerusalemu. **25** Na katika
majiji yote ya Yuda, alijenga
mahali pa juu pa kuifukizia
moshi wa dhabihu miungu mi-
ngine,[a] akamkasirisha Yehova
Mungu wa mababu zake.

**26** Na mambo mengine ka-
tika historia yake, shughu-
li zake zote kuanzia mwanzo
mpaka mwisho, yameandikwa
katika Kitabu cha Wafalme wa
Yuda na wa Israeli.[b] **27** Ki-
sha Ahazi akafa na kuzikwa
pamoja na mababu zake jiji-
ni Yerusalemu, kwa maana ha-
wakumpeleka kwenye maka-
buri ya wafalme wa Israeli.[c]
Na Hezekia mwanawe akawa
mfalme baada yake.

**29** Hezekia[d] alikuwa na
umri wa miaka 25 alipo-
anza kutawala, naye alitawala
kwa miaka 29 huko Yerusale-
mu. Mama yake aliitwa Abiya
binti ya Zekaria.[e] **2** Aliende-
lea kutenda yaliyokuwa sawa
machoni pa Yehova,[f] kama ali-
vyofanya Daudi babu yake.[g]
**3** Katika mwaka wa kwanza
wa utawala wake, mwezi wa
kwanza, aliifungua milango
ya nyumba ya Yehova na kui-
rekebisha.[h] **4** Kisha akawa-
leta makuhani na Walawi na
kuwakusanya kwenye kiwanja
kilichokuwa upande wa ma-
shariki. **5** Akawaambia: “Ni-
sikilizeni, enyi Walawi. Sasa
jitakaseni[i] na mwitakase nyu-
mba ya Yehova Mungu wa ma-
babu zenu, ondoeni kitu ki-
chafu mahali patakatifu.[j]
**6** Kwa maana baba zetu wa-
mekosa uaminifu nao wamete-
nda maovu machoni pa Yeho-
va Mungu wetu.[k] Walimwacha
na kugeuza nyuso zao mbali
na hema la ibada la Yehova na
kumgeuzia mgongo.[a] **7** Pia,
walifunga milango ya ukumbi[b]
na kuzima taa.[c] Waliacha ku-
fukiza uvumba[d] na pia kumto-
lea Mungu wa Israeli dhabihu
za kuteketezwa[e] mahali pata-
katifu. **8** Kwa hiyo, ghadha-
bu ya Yehova ikaja dhidi ya
watu wa Yuda na Yerusalemu,[f]
hivi kwamba akawafanya kuwa
kitu cha kutisha na cha ku-
shangaza na kitu cha kupigi-
wa mluzi,* kama mnavyoona
kwa macho yenu wenyewe.[g]
**9** Kwa hiyo mababu zetu wa-
liuawa kwa upanga,[h] na wana
wetu, mabinti wetu, na wake
zetu wakapelekwa utekwani
kwa sababu ya mambo hayo.[i]
**10** Sasa ninatamani moyoni
mwangu kufanya agano pamo-
ja na Yehova Mungu wa Israe-
li,[j] ili hasira yake inayowaka
ituondokee. **11** Wanangu,
huu si wakati wa kupuuza
mambo,* kwa maana Yehova
amewachagua ninyi msimame
mbele zake, muwe wahudumu
wake,[k] na kufukiza moshi wa
dhabihu zake.”[l]

**12** Ndipo Walawi wakasi-
mama: Mahathi mwana wa
Amasai na Yoeli mwana
wa Azaria wa Wakohathi;[m]
kutoka kwa Wamerari,[n] Ki-
shi mwana wa Abdi na Aza-
ria mwana wa Yehaleleli; kuto-
ka kwa Wagershoni,[o] Yoa mwa-
na wa Zima na Edeni mwana
wa Yoa; **13** kutoka kwa wana
wa Elisafani, Shimri na Yeueli;
kutoka kwa wana wa Asafu,[p]
Zekaria na Matania; **14** kuto-
ka kwa wana wa Hemani,[q] Ye-
hieli na Shimei; kutoka kwa
wana wa Yeduthuni,[r] Shemaya
na Uzieli. **15** Kisha wakawa-

**29:8** *Au “kudhihakiwa.” **29:11** *Au “kupumzika.”

SURA YA 28
a 1Fa 14:22, 23; 2Fa 15:32, 35; 2Nya 21:5, 11; 2Nya 33:1, 3
b 2Fa 16:19
c 2Nya 21:16, 20; 2Nya 33:20

SURA YA 29
d Isa 1:1; Ho 1:1; Mt 1:10
e 2Fa 18:1, 2
f 2Nya 31:20
g 1Fa 15:5; 2Fa 18:3
h 1Fa 6:33, 34; 2Nya 28:24
i 1Nya 15:11, 12
j 2Fa 18:4
k 2Nya 28:22, 23; Yer 44:21

Safu ya 2
a Yer 2:27; Eze 8:16
b 1Fa 6:33, 34
c Law 24:2
d Kut 30:8
e Kut 29:38
f 2Nya 24:18
g Law 26:32; Kum 28:15, 25
h Law 26:14, 17
i 2Nya 28:5-8
j 2Nya 15:10-13
k Hes 3:6; Kum 10:8
l 1Nya 23:13
m Hes 4:2, 3; 1Nya 23:12
n 1Nya 23:21
o 1Nya 23:7
p 1Nya 15:16, 17; 1Nya 25:1, 2
q 1Nya 25:5
r 1Nya 25:1

kusanya pamoja ndugu zao na
kujitakasa, nao wakaja kama
mfalme alivyoamuru kulinga-
na na maneno ya Yehova, ili
kuitakasa nyumba ya Yeho-
va.[a] **16** Ndipo makuhani wa-
kaingia ndani ya nyumba ya
Yehova ili kuitakasa, nao wa-
kaondoa uchafu wote ulioku-
wa katika hekalu la Yehova
na kuupeleka kwenye ua[b] wa
nyumba ya Yehova. Halafu Wa-
lawi wakauchukua na kuupe-
leka nje katika Bonde la Ki-
droni.[c] **17** Kwa hiyo walianza
kazi hiyo ya kutakasa kati-
ka siku ya kwanza ya mwe-
zi wa kwanza, na katika siku
ya nane ya mwezi huo wakafi-
ka katika ukumbi wa Yehova.[d]
Waliitakasa nyumba ya Yehova
kwa siku nane, na katika siku
ya 16 ya mwezi wa kwanza wa-
kamaliza kazi hiyo.

**18** Baada ya hayo wakaenda
kwa Mfalme Hezekia na ku-
mwambia: “Tumeitakasa nyu-
mba yote ya Yehova, madha-
bahu ya dhabihu za kutekete-
zwa[e] na vyombo vyake vyote,[f]
na meza ya mikate ya taba-
ka*[g] na vyombo vyake vyote.
**19** Na vyombo vyote ambavyo
Mfalme Ahazi aliviondoa wa-
kati wa utawala wake alipoko-
sa kutenda kwa uaminifu,[h] tu-
mevitayarisha na kuvitakasa,[i]
navyo viko mbele ya madhaba-
hu ya Yehova.”

**20** Basi Mfalme Hezekia
akaamka mapema na kuwaku-
sanya pamoja wakuu wa jiji,
nao wakapanda kwenda katika
nyumba ya Yehova. **21** Waka-
leta ng’ombe dume saba, ko-
ndoo dume saba, wanakondoo
dume saba, na mbuzi dume
saba watolewe kuwa dhabihu
ya dhambi kwa ajili ya ufalme,
kwa ajili ya mahali patakatifu,
na kwa ajili ya watu wa Yuda.[a]
Basi akawaambia makuhani,
wazao wa Haruni, wawatoe
dhabihu kwenye madhabahu
ya Yehova. **22** Kisha wakawa-
chinja ng’ombe hao,[b] na maku-
hani wakachukua damu yao na
kuinyunyiza kwenye madhaba-
hu;[c] halafu wakawachinja wale
kondoo dume na kunyunyiza
damu yao kwenye madhabahu,
kisha wakawachinja wanako-
ndoo dume hao na kunyunyi-
za damu yao kwenye madha-
bahu. **23** Kisha wakawaleta
wale mbuzi dume wa dhabihu
ya dhambi mbele ya mfalme
na kutaniko na kuweka miko-
no yao juu yao. **24** Makuhani
wakawachinja na kutoa dhabi-
hu ya dhambi kwenye madha-
bahu wakitumia damu yao, ili
kufunika dhambi za Waisraeli
wote, kwa sababu mfalme ali-
sema kwamba dhabihu ya ku-
teketezwa na dhabihu ya dha-
mbi ilipaswa kutolewa kwa aji-
li ya Waisraeli wote.

**25** Wakati huo, aliwaweka
Walawi katika nyumba ya Ye-
hova wakiwa na matoazi, vi-
nanda, na vinubi,[d] kulingana
na amri ya Daudi[e] na ya Gadi[f]
mwonaji wa mfalme na ya na-
bii Nathani,[g] kwa maana amri
hiyo ilitoka kwa Yehova ku-
pitia manabii wake. **26** Basi
Walawi walikuwa wakisima-
ma wakiwa na ala za Daudi,
na makuhani wakiwa na taru-
mbeta.[h]

**27** Kisha Hezekia akaagiza
dhabihu ya kuteketezwa itole-
we kwenye madhabahu.[i] Dha-
bihu ya kuteketezwa ilipoa-
nza kutolewa, wimbo wa Ye-
hova ulianza na pia milio ya

**29:18** *Yaani, mikate ya wonyesho.

**SURA YA 29**
- *a* 2Nya 29:5
- *b* 1Fa 6:36
- *c* 2Fa 23:4, 6; 2Nya 15:16; Yoh 18:1
- *d* 1Fa 6:3; 1Nya 28:11
- *e* 2Nya 4:1
- *f* 1Fa 7:40
- *g* 1Fa 7:48
- *h* 2Nya 28:1, 2; 2Nya 28:24
- *i* 2Nya 29:5

**Safu ya 2**
- *a* Law 4:3; Law 4:13, 14; Hes 15:22-24
- *b* Law 4:4
- *c* Law 4:7, 18
- *d* 1Nya 25:1, 6; 2Nya 9:11
- *e* 1Nya 28:12, 13; 2Nya 8:12, 14
- *f* 2Sa 24:11, 12; 1Nya 29:29
- *g* 2Sa 7:2; 2Sa 12:1
- *h* Hes 10:8; 1Nya 15:24
- *i* Law 1:3, 4

tarumbeta, kwa kufuata mwo-
ngozo wa ala za Mfalme Dau-
di wa Israeli. **28** Na kutani-
ko lote likainama chini wimbo
huo ulipokuwa ukiimbwa
na tarumbeta kupigwa—yote
hayo yaliendelea mpaka wa-
lipomaliza kutoa dhabihu ya
kuteketezwa. **29** Na mara tu
walipomaliza kutoa dhabihu
hiyo, mfalme na wote walio-
kuwa pamoja naye wakainama
chini na kusujudu. **30** Sasa
Mfalme Hezekia na wakuu wa-
kawaambia Walawi wamsifu
Yehova kwa maneno ya Dau-
di[a] na ya mwonaji Asafu.[b] Kwa
hiyo wakamsifu kwa shangwe
nyingi, nao wakainama chini
na kusujudu.

**31** Kisha Hezekia akasema:
“Sasa kwa kuwa mmetengwa
kando* kwa ajili ya Yehova,
njooni mlete dhabihu mbali-
mbali na dhabihu za shukra-
ni katika nyumba ya Yehova.”
Basi kutaniko likaanza kuleta
dhabihu mbalimbali na dhabi-
hu za shukrani, na kila mtu
aliyekuwa na moyo wa ku-
toa kwa hiari alileta dhabi-
hu za kuteketezwa.[c] **32** Idadi
ya dhabihu za kuteketezwa zi-
lizoletwa na kutaniko ilikuwa
ng’ombe 70, kondoo dume 100,
wanakondoo dume 200—wote
hao wakiwa dhabihu ya ku-
teketezwa kwa Yehova[d]—
**33** na dhabihu takatifu zili-
kuwa ng’ombe 600 na kondoo
3,000. **34** Lakini hakukuwa
na makuhani wa kutosha ku-
wachuna ngozi wanyama wote
wa dhabihu za kuteketezwa,
kwa hiyo ndugu zao Walawi
waliwasaidia[e] mpaka kazi hiyo
ilipoisha na mpaka makuhani
walipoweza kujitakasa,[a] kwa
kuwa Walawi walikuwa na bi-
dii zaidi ya* kujitakasa kuli-
ko makuhani. **35** Pia, kuliku-
wa na dhabihu nyingi za ku-
teketezwa,[b] na vilevile vipa-
nde vya mafuta vya dhabihu
za ushirika[c] na matoleo ya vi-
nywaji kwa ajili ya dhabihu za
kuteketezwa.[d] Hivyo utumishi
wa nyumba ya Yehova ukaa-
nzishwa tena.* **36** Kwa hiyo
Hezekia na watu wote waka-
shangilia jambo ambalo Mu-
ngu wa kweli alikuwa ame-
wafanyia watu,[e] kwa sababu
jambo hilo lilitendeka haraka
sana.*

**30** Hezekia akatuma uju-
mbe kwa watu wote wa
Israeli[f] na Yuda, na hata ali-
waandikia barua watu wa
Efraimu na Manase[g] waje Ye-
rusalemu katika nyumba ya
Yehova kuadhimisha Pasaka
ya Yehova Mungu wa Israeli.[h]
**2** Hata hivyo, mfalme, wakuu
wake, na kutaniko lote Yeru-
salemu likaamua kuadhimi-
sha Pasaka katika mwezi wa
pili,[i] **3** kwa maana hawaku-
weza kuiadhimisha wakati
ambapo iliadhimishwa kwa
ukawaida,[j] kwa sababu haku-
kuwa na makuhani wa kuto-
sha waliojitakasa[k] na watu ha-
wakuwa wamekusanyika Yeru-
salemu. **4** Mpango huo ulio-
nekana kuwa mzuri machoni
pa mfalme na kutaniko lote.
**5** Basi wakaamua kutangaza
kotekote Israeli, kuanzia Beer-
sheba mpaka Dani,[l] kwamba
watu waje Yerusalemu kua-
dhimisha Pasaka ya Yehova
Mungu wa Israeli, kwa maa-

**SURA YA 29**
*a* 2Sa 23:1
*b* 1Nya 16:7
*c* Law 1:3
*d* 1Fa 3:4; 1Fa 8:63; 1Nya 29:21, 22
*e* Hes 8:19; 2Nya 30:17; 2Nya 35:10, 11

**Safu ya 2**
*a* 2Nya 30:2, 3
*b* 2Nya 29:32
*c* Law 3:1; Law 3:14-16
*d* Hes 15:5
*e* 2Nya 30:12

**SURA YA 30**
*f* 2Nya 11:14, 16
*g* 2Nya 34:1, 6, 7
*h* Kut 12:43; Law 23:5; Kum 16:2; 2Nya 35:1
*i* Hes 9:10, 11
*j* Kut 12:18
*k* 2Nya 29:34
*l* Amu 18:29

**29:31** *Tnn., “Sasa mmeujaza mkono wenu.”

**29:34** *Tnn., “walikuwa na moyo mnyoofu katika.” **29:35** *Au “ukatayarishwa.” **29:36** *Au “ghafla.”

na wakiwa kikundi hawaku-
wa wameiadhimisha kulinga-
na na yaliyoandikwa.[a]
6 Kisha wajumbe* wakae-
nda kotekote Israeli na Yuda
wakiwa na barua hizo ku-
toka kwa mfalme na wa-
kuu wake, kama mfalme ali-
vyoamuru, akisema: "Watu wa
Israeli, rudini kwa Yehova Mu-
ngu wa Abrahamu, Isaka, na
Israeli, ili naye arudi kwa watu
waliobaki walioponyoka ku-
toka mikononi mwa wafalme
wa Ashuru.[b] 7 Msiwe kama
mababu zenu na kama ndugu
zenu waliokosa kutenda kwa
uaminifu kwa Yehova Mungu
wa mababu zao, hivi kwamba
akawafanya kuwa kitu cha ku-
tisha, kama mnavyoona.[c]
8 Sasa msiwe wakaidi kama
mababu zenu.[d] Jinyenyekeze-
ni kwa Yehova, nanyi mje ma-
hali pake patakatifu[e] ambapo
amepatakasa milele, mumtu-
mikie Yehova Mungu wenu, ili
hasira yake inayowaka iwao-
ndokee.[f] 9 Kwa maana mki-
rudi kwa Yehova, ndugu zenu
na wana wenu wataonyeshwa
rehema na wale waliowateka,[g]
nao wataruhusiwa kurudi ka-
tika nchi hii;[h] kwa maana Ye-
hova Mungu wenu ni mwenye
huruma* na rehema,[i] naye ha-
taugeuza uso wake mbali na-
nyi mkirudi kwake."[j]
10 Kwa hiyo wajumbe* hao
walienda jiji hadi jiji katika
nchi yote ya Efraimu na Mana-
se,[k] walifika hata Zabuloni, la-
kini watu walikuwa wakiwafa-
nyia mzaha na kuwadhihaki.[l]
11 Hata hivyo, watu fulani
kutoka Asheri, Manase, na Za-
buloni walijinyenyekeza na
kuja Yerusalemu.[a] 12 Mko-
no wa Mungu wa kweli uliku-
wa pia juu ya watu wa Yuda
ili kuwaunganisha* watekele-
ze yale ambayo mfalme na wa-
kuu walikuwa wameamuru ku-
lingana na neno la Yehova.
13 Umati wa watu ulikusa-
nyika Yerusalemu katika mwe-
zi wa pili[b] kuadhimisha She-
rehe ya Mikate Isiyo na Cha-
chu;[c] lilikuwa kutaniko kubwa
sana. 14 Basi wakaondoa
madhabahu zilizokuwa Yeru-
salemu,[d] wakaziondoa madha-
bahu zote za kufukizia uvu-
mba[e] na kuzitupa katika Bo-
nde la Kidroni. 15 Kisha wa-
kamchinja mnyama wa Pasaka
katika siku ya 14 ya mwezi wa
pili. Makuhani na Walawi wa-
kaona aibu, kwa hiyo wakaji-
takasa na kuleta dhabihu za
kuteketezwa katika nyumba
ya Yehova. 16 Nao wakasi-
mama katika nafasi zao za ka-
waida, kulingana na Sheria ya
Musa, mtu wa Mungu wa kwe-
li; kisha makuhani wakanyu-
nyiza damu[f] waliyokabidhiwa
na Walawi. 17 Kulikuwa na
watu wengi katika kutaniko
hilo ambao hawakuwa wame-
jitakasa, na Walawi ndio wa-
liowachinja wanyama wa dha-
bihu za Pasaka kwa ajili ya
wote ambao hawakuwa safi,[g]
ili wawatakase kwa Yehova.
18 Kwa maana idadi kubwa
ya watu, hasa wale waliotoka
Efraimu, Manase,[h] Isakari, na
Zabuloni, hawakuwa wameji-
takasa, lakini bado walikula
Pasaka, kinyume cha mambo
yaliyoandikwa. Lakini Heze-
kia alisali kwa ajili yao, akise-
ma: "Yehova, wewe uliye mwe-
ma,[i] msamehe 19 kila mtu

SURA YA 30
a 2Nya 35:18
b 2Fa 15:29; 1Nya 5:26; 2Nya 28:20, 21
c 2Nya 29:8, 9
d Kut 32:9
e Kum 12:5, 6; Zb 132:13
f 2Nya 29:10
g 1Fa 8:49, 50
h Kum 30:1-3
i Kut 34:6; Zb 86:5; Mik 7:18
j 2Nya 15:2; Isa 55:7; Yak 4:8
k 2Nya 30:1
l 2Nya 36:15, 16

Safu ya 2
a 2Nya 11:14, 16
b Hes 9:10, 11
c Law 23:6
d 2Fa 18:22
e 2Nya 28:24
f Law 1:5
g 2Nya 29:34
h 2Nya 30:1
i Zb 86:5

**30:6, 10** * Tnn., "wakimbiaji." **30:9** * Au "neema."

**30:12** * Tnn., "kuwapa moyo mmoja."

ambaye ameutayarisha moyo
wake ili kukutafuta wewe Mu-
ngu wa kweli,[a] Yehova, Mungu
wa mababu zake, ingawa ha-
jatakaswa kulingana na kiwa-
ngo cha utakatifu."[b] **20** Basi
Yehova akamsikiliza Hezekia,
akawasamehe* watu hao.

**21** Kwa hiyo Waisraeli walio-
kuwa Yerusalemu wakaadhimi-
sha Sherehe ya Mikate Isiyo na
Chachu[c] kwa siku saba, waki-
wa na shangwe nyingi,[d] na Wa-
lawi na makuhani walikuwa
wakimsifu Yehova siku baa-
da ya siku, wakimpigia Yeho-
va ala zao kwa sauti kubwa.[e]
**22** Zaidi ya hayo, Hezekia ali-
zungumza na Walawi wote wa-
liokuwa wakimtumikia Yehova
kwa busara, akawatia moyo.*
Nao wakala katika kipindi cho-
te cha sherehe hiyo ya siku
saba,[f] wakitoa dhabihu za
ushirika[g] na kumshukuru Ye-
hova Mungu wa mababu zao.

**23** Kisha kutaniko lote li-
kaamua kuendelea na shere-
he hiyo kwa siku saba zaidi,
kwa hiyo waliifanya kwa siku
saba zaidi huku wakishangi-
lia.[h] **24** Na Mfalme Hezekia
wa Yuda alitoa mchango wa
ng'ombe dume 1,000 na ko-
ndoo 7,000 kwa ajili ya kutani-
ko, na wakuu walitoa mchango
wa ng'ombe dume 1,000 na ko-
ndoo 10,000 kwa ajili ya kuta-
niko;[i] na makuhani wengi wa-
likuwa wakijitakasa.[j] **25** Na
kutaniko lote la Yuda, maku-
hani, Walawi, kutaniko lote
lililotoka Israeli,[k] na wa-
kaaji wageni[l] waliotoka kati-
ka nchi ya Israeli na wale wa-
lioishi Yuda wakaendelea ku-
shangilia. **26** Na kulikuwa na
shangwe nyingi Yerusalemu,
kwa maana tangu siku za Su-
lemani mwana wa Daudi mfal-
me wa Israeli, jambo kama hilo
halikuwa limeonekana Yerusa-
lemu.[a] **27** Hatimaye makuha-
ni Walawi wakasimama na ku-
wabariki watu;[b] na Mungu aka-
sikia sauti yao, na sala yao
ikafika katika makao yake ma-
takatifu, mbinguni.

**31** Mara tu walipomaliza
kufanya mambo hayo
yote, Waisraeli wote walioku-
wepo wakaenda katika ma-
jiji ya Yuda, nao wakazivu-
njavunja nguzo takatifu,[c] wa-
kaikatakata miti mitakatifu,*[d]
na kubomoa mahali pa juu[e]
na madhabahu[f] katika nchi
yote ya Yuda na Benjamini,
na pia kule Efraimu na Mana-
se,[g] mpaka walipoviharibu ka-
bisa vitu hivyo, kisha Waisrae-
li wote wakarudi katika majiji
yao, kila mmoja kwenye mili-
ki yake.

**2** Kisha Hezekia akawawe-
ka makuhani katika vikundi
vyao[h] na Walawi katika viku-
ndi vyao,[i] kila kuhani na Mla-
wi katika utumishi wake,[j] kwa
ajili ya dhabihu za kutekete-
zwa na dhabihu za ushirika,
ili wahudumu na kushukuru
na kusifu katika malango ya
nyua* za Yehova.[k] **3** Baadhi
ya mali za mfalme mwenyewe
zilitolewa kwa ajili ya dhabihu
za kuteketezwa,[l] kutia ndani
dhabihu zilizotolewa asubuhi
na jioni,[m] na pia dhabihu za
kuteketezwa kwa ajili ya Sa-
bato,[n] miezi mipya,[o] na shere-
he mbalimbali,[p] kulingana na
mambo yaliyoandikwa katika
Sheria ya Yehova.

**30:20** *Tnn., "akawaponya." **30:22** *Tnn., "akazungumza na moyo wao."

**31:1** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **31:2** *Tnn., "kambi."

SURA YA 30
a 2Nya 19:2, 3; Ezr 7:10
b Hes 9:6, 10
c Law 23:6
d Kum 12:5, 7; Ne 8:10
e 2Nya 29:25
f Law 23:6
g Law 3:1
h 1Fa 8:65
i 2Nya 35:7, 8
j 2Nya 29:34
k 2Nya 30:11, 18
l Kut 12:49

Safu ya 2
a 1Fa 8:65, 66
b Hes 6:23-26; Kum 10:8

SURA YA 31
c Kut 23:24
d Kum 7:5; 2Fa 18:1, 4; 2Nya 14:2, 3; 2Nya 34:1, 3
e Kum 12:2
f 2Nya 23:16, 17
g 2Nya 30:1, 18
h 1Nya 24:1
i 1Nya 23:6
j 2Nya 8:14
k 1Nya 23:13; 1Nya 23:27-30
l 2Nya 30:24
m Kut 29:39
n Hes 28:9
o Hes 10:10
p Kum 16:16

**4** Isitoshe, aliwaamuru watu
walioishi Yerusalemu watoe
fungu ambalo makuhani na
Walawi walistahili kupokea,[a]
ili waishike kabisa* sheria ya
Yehova. **5** Mara tu agizo hilo
lilipotolewa, Waisraeli walitoa
kwa wingi mazao ya kwanza
ya nafaka, divai mpya, mafu-
ta,[b] na asali, na mazao yote ya
shambani;[c] walileta kwa wingi
sehemu ya kumi ya kila kitu.[d]
**6** Na watu wa Israeli na wa
Yuda waliokuwa wakiishi kati-
ka majiji ya Yuda walileta pia
sehemu ya kumi ya ng'ombe
na kondoo na sehemu ya kumi
ya vitu vitakatifu[e] vilivyotaka-
swa kwa ajili ya Yehova Mu-
ngu wao. Walivileta na kuvi-
panga katika marundo mengi.
**7** Katika mwezi wa tatu,[f] wa-
lianza kuvipanga katika maru-
ndo vitu walivyotoa michango;
na katika mwezi wa saba[g] wa-
kamaliza. **8** Hezekia na wa-
kuu walipokuja na kuona ma-
rundo hayo, walimsifu Yeho-
va na kuwabariki watu wake
Waisraeli.

**9** Hezekia akawauliza ma-
kuhani na Walawi kuhu-
su marundo hayo, **10** ndipo
Azaria mkuu wa makuhani wa
nyumba ya Sadoki akamwa-
mbia: "Tangu watu walipoa-
nza kuleta michango ndani
ya nyumba ya Yehova,[h] wame-
kuwa wakila na kushiba na
bado kiasi kikubwa kimebaki,
kwa maana Yehova amewaba-
riki watu wake, na kiasi hiki
kikubwa sana kimebaki."[i]

**11** Ndipo Hezekia akawaa-
mbia watayarishe vyumba vya
kuhifadhia vitu hivyo*[j] katika
nyumba ya Yehova, basi wa-
kavitayarisha. **12** Waliende-
lea kuleta kwa uaminifu mi-
chango, sehemu za kumi,[a] na
vitu vitakatifu; na Mlawi ali-
yeitwa Konania aliwekwa
kuwa msimamizi wa vitu hi-
vyo vyote, na Shimei ndugu
yake alikuwa wa pili. **13** Ye-
hieli, Azazia, Nahathi, Asahe-
li, Yerimothi, Yozabadi, Elieli,
Ismakia, Mahathi, na Benaya
walikuwa maofisa waliomsai-
dia Konania na Shimei ndugu
yake, kama Mfalme Hezekia
alivyoagiza, na Azaria aliku-
wa msimamizi wa nyumba ya
Mungu wa kweli. **14** Na Kore
mwana wa Imna, Mlawi aliye-
kuwa mlinzi wa malango upa-
nde wa mashariki,[b] alisimamia
matoleo ya hiari[c] ya Mungu
wa kweli, naye aligawa mcha-
ngo uliotolewa kwa Yehova[d]
na pia vitu vitakatifu kabi-
sa.[e] **15** Na Edeni, Miniamini,
Yeshua, Shemaya, Amaria, na
Shekania walikuwa chini ya
usimamizi wake katika maji-
ji ya makuhani,[f] katika wadhi-
fa wao wa kuaminiwa, ili wa-
wagawie ndugu zao kwa usa-
wa katika vikundi,[g] wakubwa
kwa wadogo. **16** Hilo haliku-
tia ndani mchango waliogawi-
wa wanaume wenye umri wa
miaka mitatu na zaidi walioa-
ndikishwa kwenye orodha ya
koo, ambao walikuja kila siku
kutumikia katika nyumba ya
Yehova na kutimiza majuku-
mu ya vikundi vyao.

**17** Makuhani waliandiki-
shwa katika orodha ya koo ku-
lingana na ukoo wao,*[h]
kama walivyoandikishwa Wa-
lawi waliokuwa na umri
wa miaka 20 na zaidi,[i] kulinga-
na na majukumu ya vikundi
vyao.[j] **18** Walioandikishwa

**SURA YA 31**
*a* Hes 18:21; Ne 10:38, 39
*b* Hes 18:12
*c* Kut 22:29; Kut 23:19; Ne 10:37
*d* Met 3:9
*e* Law 27:30; Kum 14:28
*f* Law 23:16
*g* Law 23:24
*h* Hes 18:8
*i* Mal 3:10
*j* Ne 10:38, 39; Ne 12:44

**Safu ya 2**
*a* Law 27:30; Kum 14:28
*b* 1Nya 26:17, 19
*c* Kum 12:5, 6; Kum 16:10
*d* Hes 18:8
*e* Law 2:10; Law 7:1
*f* Yos 21:19
*g* 1Nya 24:1
*h* 1Nya 24:4
*i* Hes 4:2, 3; Hes 8:24; 1Nya 23:24
*j* 1Nya 23:6

**31:4** * Au "wajitoe kikamili kwa." **31:11** * Au "vyumba vya kulia chakula."

**31:17** * Yaani, ukoo wa upande wa baba.

katika orodha ya koo wali-
tia ndani watoto wao wote,
wake zao, wana wao, na ma-
binti wao, kutaniko lote—kwa
maana walidumisha utakaso
wao kwa ajili ya mambo mata-
katifu kwa sababu ya wadhifa
wao wa kuaminiwa— **19** na
pia wazao wa Haruni, maku-
hani walioishi katika masha-
mba yenye malisho ambayo
yalizunguka majiji yao.[a] Kati-
ka majiji yote, wanaume wali-
kuwa wamechaguliwa na ku-
tajwa majina ili wampe mafu-
ngu kila mwanamume kuha-
ni na kila mtu aliyeandikishwa
katika orodha ya koo za
Walawi.

**20** Hezekia alifanya hayo
katika nchi yote ya Yuda, naye
aliendelea kutenda mema na
yaliyo sawa na ya uaminifu
mbele za Yehova Mungu wake.
**21** Na kila kazi aliyofanya ili
kumtafuta Mungu wake, iwe
ni kuhusiana na utumishi wa
nyumba ya Mungu wa kweli[b]
au kuhusiana na Sheria na
amri, aliifanya kwa moyo
wote, naye alifanikiwa.

**32** Baada ya mambo hayo
na matendo hayo ya ua-
minifu,[c] Mfalme Senakeribu
wa Ashuru alikuja na kuvamia
Yuda. Alizingira majiji yenye
ngome, akikusudia kuvunja na
kuingia ndani na kuyateka.[d]

**2** Hezekia alipoona kwa-
mba Senakeribu amekuja aki-
kusudia kulishambulia jiji la
Yerusalemu, **3** alishauria-
na na wakuu wake na mashu-
jaa wake na kuamua kuziba
chemchemi za maji zilizokuwa
nje ya jiji,[e] nao wakamsaidia.
**4** Watu wengi walikusanywa,
nao wakaziba chemchemi zote
na kijito kilichopita nchini,
wakisema: “Kwa nini wafal-
me wa Ashuru waje na kupa-
ta maji mengi?”

**5** Zaidi ya hayo, akiwa ame-
azimia, alijenga upya uku-
ta wote uliobomolewa, akaje-
nga minara juu yake, na ku-
jenga ukuta mwingine upa-
nde wa nje. Alirekebisha
pia Kilima*[a] cha Jiji la Daudi
na kutengeneza silaha nyingi
na ngao. **6** Kisha akawacha-
gua wakuu wa majeshi wawao-
ngoze watu, akawakusanya
kwenye uwanja wa jiji ulio-
kuwa karibu na lango la
jiji, akawatia moyo* akisema:
**7** “Iweni jasiri na imara. Msio-
gope wala msihofu kwa saba-
bu ya mfalme wa Ashuru[b] na
umati wote ulio pamoja naye,
kwa maana walio pamoja nasi
ni wengi kuliko wale walio pa-
moja naye.[c] **8** Yeye anatege-
mea mkono wa nyama* lakini
sisi tuna Yehova Mungu wetu
wa kutusaidia na kupigana
vita vyetu.”[d] Basi watu wakai-
marishwa na maneno ya Mfal-
me Hezekia wa Yuda.[e]

**9** Baada ya hayo, Mfalme
Senakeribu wa Ashuru alipo-
kuwa Lakishi[f] pamoja na faha-
ri yake yote ya kifalme,* ali-
watuma watumishi wake Yeru-
salemu, kwa Mfalme Heze-
kia wa Yuda na kwa Wayudea
wote waliokuwa Yerusalemu,[g]
akisema:

**10** “Mfalme Senakeribu wa
Ashuru anasema hivi: ‘Ni nini
mnachotumainia kinachowa-
fanya mkae Yerusalemu waka-
ti limezingirwa?[h] **11** Je, He-
zekia hawapotoshi ili mfe
kwa njaa kali na kiu, anapose-

---

**32:5** * Au “Milo.” Neno la Kiebrania lina-
lomaanisha “jaza.” **32:6** * Tnn., “akazu-
ngumza na moyo wao.” **32:8** * Au “ngu-
vu za mwanadamu.” **32:9** * Au “uwezo
wake wote wa kijeshi na fahari.”

---

SURA YA 31
a Law 25:33, 34; Hes 35:2; Yos 21:13
b 2Nya 29:35

SURA YA 32
c 2Nya 31:20
d 2Fa 18:7, 13; Isa 36:1
e 2Fa 20:20

Safu ya 2
a 2Sa 5:9; 1Fa 9:24; 1Fa 11:27; 2Fa 12:20
b 2Fa 19:6
c Kum 31:6, 8; Yos 1:6, 9; 2Fa 6:16, 17; 2Nya 20:15
d Hes 14:9; Kum 20:1, 4; Yos 10:42; Yer 17:5
e 2Nya 20:20
f Isa 37:8
g 2Fa 18:17; Isa 36:2
h 2Fa 18:19; Isa 36:4

ma: “Yehova Mungu wetu ata-
tuokoa kutoka mikononi mwa
mfalme wa Ashuru”?[a] **12** Je,
siye Hezekia huyuhuyu aliyeo-
ndoa mahali pa juu[b] pa Mungu
wenu na madhabahu Zake[c] ki-
sha akawaambia watu wa
Yuda na Yerusalemu: “Mnapa-
swa kuinama mbele ya madha-
bahu moja na kufukiza moshi
wa dhabihu zenu”?[d] **13** Je,
hamjui yale ambayo mimi na
mababu zangu tuliyatendea
mataifa yote ya nchi mbali-
mbali?[e] Je, miungu ya matai-
fa ya nchi hizo iliweza kuwao-
koa kutoka mikononi mwa-
ngu?[f] **14** Ni mungu gani kati
ya miungu yote ya mataifa
hayo ambayo mababu zangu
waliiangamiza aliyeweza ku-
waokoa watu wake kutoka mi-
kononi mwangu, hivi kwamba
Mungu wenu aweze kuwaokoa
ninyi kutoka mikononi mwa-
ngu?[g] **15** Sasa msiache He-
zekia awadanganye au kuwa-
potosha hivyo![h] Msimwamini,
kwa maana hakuna mungu ye-
yote wa taifa lolote au ufal-
me aliyeweza kuwaokoa watu
wake kutoka mikononi mwa-
ngu na kutoka mikononi mwa
mababu zangu. Basi, Mungu
wenu atawezaje kuwaokoa ni-
nyi kutoka mikononi mwa-
ngu?’”[i]

**16** Watumishi wake wakase-
ma mambo mengi zaidi ma-
baya dhidi ya Yehova Mungu
wa kweli na dhidi ya Hezekia
mtumishi wake. **17** Aliandi-
ka pia barua[j] za kumtukana
Yehova Mungu wa Israeli[k] na
kusema mambo mabaya dhidi
yake, akisema: “Kama miungu
ya mataifa ya nchi mbalimbali
ilivyoshindwa kuwaokoa watu
wake kutoka mikononi mwa-
ngu,[l] vivyo hivyo Mungu
wa Hezekia hatawaokoa watu
wake kutoka mikononi mwa-
ngu.” **18** Waliendelea kuwaa-
mbia watu wa Yerusalemu wa-
liokuwa ukutani mambo hayo
kwa sauti kubwa kwa lugha ya
Wayahudi, ili wawaogopeshe
na kuwatia hofu, na ili walite-
ke jiji.[a] **19** Walisema mambo
mabaya dhidi ya Mungu wa
Yerusalemu kama walivyose-
ma dhidi ya miungu ya matai-
fa yaliyo duniani, ambayo ni
kazi ya mikono ya mwanada-
mu. **20** Lakini Mfalme Heze-
kia na nabii Isaya[b] mwana wa
Amozi waliendelea kusali ku-
husu jambo hilo na kuzililia
mbingu ili wapate msaada.[c]

**21** Ndipo Yehova akamtu-
ma malaika, na malaika huyo
akamwangamiza kabisa kila
shujaa hodari,[d] kiongozi, na
mkuu katika kambi ya mfal-
me wa Ashuru, hivi kwamba
akarudi katika nchi yake aki-
wa ameaibika. Baadaye alii-
ngia katika nyumba ya* mu-
ngu wake, na humo baadhi
ya wanawe mwenyewe waka-
muua kwa upanga.[e] **22** Basi
Yehova akamwokoa Hezekia
na wakaaji wa Yerusalemu ku-
toka mikononi mwa Mfalme
Senakeribu wa Ashuru na ku-
toka mikononi mwa wengine
wote na kuwapumzisha pa-
nde zote. **23** Na watu wengi
wakamletea Yehova zawadi
huko Yerusalemu na kumle-
tea Mfalme Hezekia wa Yuda
vitu bora,[f] naye akaheshimi-
wa sana na mataifa yote baa-
da ya mambo hayo.

**24** Siku hizo Hezekia aka-
wa mgonjwa karibu afe, aka-
sali kwa Yehova,[g] naye
akamjibu na kumpa ishara.*[h]

---

**32:21** * Au “hekalu la.” **32:24** * Au “ku-
mfanyia muujiza.”

SURA YA 32

*a* 2Fa 18:29, 30; 2Fa 19:10
*b* 2Fa 18:1, 4
*c* 2Nya 31:1
*d* 2Fa 18:22; Isa 36:7
*e* 2Fa 15:29; 2Fa 17:5; Isa 37:12
*f* 2Fa 18:33, 34; 2Fa 19:17, 18
*g* Kut 14:3; Kut 15:9
*h* 2Fa 18:29
*i* Kut 5:2; Kum 32:27; Da 3:14, 15
*j* 2Fa 19:14
*k* Isa 37:29
*l* 2Fa 17:6; 2Fa 19:12

Safu ya 2

*a* 2Fa 18:26, 28; Isa 36:11, 13
*b* 2Fa 19:2, 20; Isa 37:2
*c* 2Fa 19:14, 15; 2Nya 14:11
*d* Zb 76:5
*e* 2Fa 19:35-37; Isa 37:37, 38
*f* 1Fa 4:21; 2Nya 17:1, 5
*g* 2Fa 20:1, 2; Isa 38:1, 2
*h* 2Fa 20:5, 9; 2Nya 32:31; Isa 38:8

**25** Lakini Hezekia hakuonye-
sha uthamini kwa wema wote
aliotendewa, kwa maana
moyo wake uliingiwa na kibu-
ri, jambo lililomfanya yeye pa-
moja na watu wa Yuda na wa
Yerusalemu wapatwe na gha-
dhabu. **26** Hata hivyo, He-
zekia alijinyenyekeza, moyo
wake ukaacha kuwa na kibu-
ri,[a] yeye pamoja na wakaaji wa
Yerusalemu, na ghadhabu ya
Yehova haikuja dhidi yao kati-
ka siku za Hezekia.[b]

**27** Hezekia akapata utajiri
mwingi sana na utukufu;[c] aka-
jijengea maghala[d] ya kuweka
fedha, dhahabu, mawe yenye
thamani, mafuta ya zeri, ngao,
na vitu vyote vyenye kutama-
nika. **28** Alijenga pia magha-
la ya mazao ya nafaka na divai
mpya na mafuta, na pia maba-
nda kwa ajili ya mifugo ya kila
aina na mabanda kwa ajili ya
kondoo na mbuzi. **29** Pia ali-
jijengea majiji, akapata mifu-
go mingi sana, makundi ya ko-
ndoo, mbuzi, na ng'ombe, kwa
maana Mungu alimpa mali nyi-
ngi sana. **30** Hezekia ndiye
aliyeziba chemchemi ya juu ya
maji[e] ya Gihoni[f] na kuyaeleke-
za moja kwa moja chini upa-
nde wa magharibi katika Jiji
la Daudi,[g] na Hezekia alifani-
kiwa katika kila kazi aliyofa-
nya. **31** Hata hivyo, wasema-
ji wa wakuu wa Babiloni wa-
lipotumwa wamuulize kuhu-
su ishara[h] iliyokuwa imetokea*
nchini,[i] Mungu wa kweli ali-
mwacha ili kumjaribu,[j] ili ajue
mambo yote yaliyokuwa moyo-
ni mwake.[k]

**32** Na mambo mengine kati-
ka historia ya Hezekia na ma-
tendo yake ya upendo mshika-
manifu,[a] yameandikwa katika
maono ya nabii Isaya,[b] mwana
wa Amozi, katika Kitabu cha
Wafalme wa Yuda na wa Israe-
li.[c] **33** Kisha Hezekia akafa
na kuzikwa pamoja na maba-
bu zake kwenye njia inayopa-
nda kuelekea kwenye makabu-
ri ya wana wa Daudi;[d] na watu
wote wa Yuda na wakaaji wa
Yerusalemu wakamheshimu
alipokufa. Na Manase mwana-
we akawa mfalme baada yake.

**33** Manase[e] alikuwa na
umri wa miaka 12 ali-
poanza kutawala, naye alita-
wala kwa miaka 55 huko Yeru-
salemu.[f]

**2** Alitenda maovu machoni
pa Yehova, akafuata mazoea
yenye kuchukiza ya ma-
taifa ambayo Yehova aliku-
wa ameyafukuza kutoka
mbele ya Waisraeli.[g] **3** Alije-
nga upya mahali pa juu amba-
po Hezekia baba yake aliku-
wa amebomoa,[h] akajenga ma-
dhabahu kwa ajili ya Mabaali
na kutengeneza miti mitaka-
tifu,* naye akaliinamia jeshi
lote la mbinguni na kuliabu-
du.[i] **4** Alijenga pia madhaba-
hu katika nyumba ya Yeho-
va,[j] ambayo Yehova alikuwa
amesema hivi kuihusu: "Ni-
taweka jina langu Yerusale-
mu milele."[k] **5** Naye alijenga
madhabahu kwa ajili ya jeshi
lote la mbinguni katika nyua
mbili za nyumba ya Yehova.[l]
**6** Na pia aliwateketeza* mo-
toni wanawe mwenyewe[m] kati-
ka Bonde la Mwana wa Hino-
mu;[n] alifanya uchawi,[o] alifanya
uaguzi,# alifanya ulozi, na ku-
waweka rasmi watu wanaowa-
siliana na roho na wabashiri.[p]
Alitenda kwa kiwango kiku-

SURA YA 32
a Yer 26:18, 19
b 2Fa 20:19
c 2Nya 1:11, 12; 2Nya 17:1, 5
d 1Fa 9:17-19
e 2Nya 32:4
f 1Fa 1:33, 45
g 2Sa 5:9
h 2Fa 20:8-11; Isa 38:8
i 2Fa 20:12; Isa 39:1
j Mwa 22:1
k Kum 8:2; Zb 7:9; Zb 139:23

Safu ya 2
a 2Nya 31:20, 21
b Isa 1:1
c 2Fa 20:20
d 1Fa 11:43

SURA YA 33
e Mt 1:10
f 2Fa 21:1
g 2Fa 21:2-6
h 2Fa 18:1, 4
i Kum 4:19; 2Fa 23:5
j 2Fa 16:10, 11
k Kum 12:11; 2Nya 6:6
l 1Fa 6:36; 1Fa 7:12
m 2Fa 16:1, 3
n Yos 15:8, 12; 2Fa 23:10
o Law 19:26
p Law 20:6; Kum 18:10, 11

32:31 *Au "muujiza uliokuwa umetokea."

33:3 *Angalia Kamusi, uku. 2012. 33:6 *Tnn., "aliwapitisha." #Au "alibashiri."

bwa sana mambo maovu ma-
choni pa Yehova, na kumkasi-
risha.
**7** Sanamu aliyokuwa ame-
chonga aliiweka katika nyu-
mba ya Mungu wa kweli[a]
ambayo Mungu alikuwa ame-
mwambia hivi Daudi na Sule-
mani mwanawe kuihusu: “Ni-
taweka jina langu milele ka-
tika nyumba hii na katika jiji
la Yerusalemu, ambalo nimeli-
chagua kati ya makabila
yote ya Israeli.[b] **8** Ikiwa Wa-
israeli watashika kwa uanga-
lifu mambo yote niliyowaa-
muru, Sheria yote, masharti
na amri nilizowapa* kupitia
Musa mtumishi wangu, sitaio-
ndoa tena kamwe miguu yao
katika nchi niliyowapa maba-
bu zao.” **9** Manase aliendelea
kuwapotosha watu wa Yuda na
wakaaji wa Yerusalemu, akasa-
babisha watende mambo mao-
vu zaidi kuliko mataifa amba-
yo Yehova alikuwa ameyaanga-
miza kutoka mbele ya Wais-
raeli.[c]
**10** Yehova aliendelea kuzu-
ngumza na Manase na watu
wake, lakini hawakumsikili-
za.[d] **11** Kwa hiyo Yehova
akawaleta wakuu wa jeshi la
mfalme wa Ashuru ili wawa-
shambulie, nao wakamkama-
ta Manase kwa kulabu* na ku-
mfunga kwa pingu mbili
za shaba na kumpeleka Babi-
loni. **12** Alipokuwa akite-
seka, alimsihi* Yehova Mu-
ngu wake amwonyeshe kibali,
naye akaendelea kujinyenye-
keza sana mbele za Mungu wa
mababu zake. **13** Aliendelea
kusali kwa Mungu, naye aka-
guswa na sala yake ya kusihi,
akasikia ombi lake la kutaka
kibali, akamrudisha Yerusale-
mu kwenye ufalme wake.[a] Ndi-
po Manase akajua kwamba Ye-
hova ndiye Mungu wa kweli.[b]
**14** Baada ya hayo alijenga
ukuta wa nje wa Jiji la Daudi[c]
upande wa magharibi wa Giho-
ni,[d] bondeni,* na mpaka kwe-
nye Lango la Samaki,[e] akau-
zungusha hadi Ofeli,[f] na kuu-
fanya uwe mrefu sana. Zaidi
ya hayo, aliwaweka wakuu wa
jeshi katika majiji yote yenye
ngome nchini Yuda. **15** Ki-
sha akaondoa katika nyumba
ya Yehova[g] miungu ya kigeni
na ile sanamu iliyochongwa
na pia madhabahu zote alizo-
kuwa amejenga kwenye mlima
wa nyumba ya Yehova[h] na Ye-
rusalemu, akaagiza vitu hivyo
vitupwe nje ya jiji. **16** Aliita-
yarisha pia madhabahu ya Ye-
hova,[i] akaanza kutoa juu yake
dhabihu za ushirika[j] na dhabi-
hu za shukrani,[k] naye akawaa-
mbia watu wa Yuda wamtumi-
kie Yehova Mungu wa Israeli.
**17** Hata hivyo, bado watu wa-
likuwa wakitoa dhabihu maha-
li pa juu, ila tu sasa walimto-
lea Yehova Mungu wao.
**18** Na mambo mengine ka-
tika historia ya Manase, sala
aliyotoa kwa Mungu wake, na
maneno ya waonaji waliozu-
ngumza naye katika jina la Ye-
hova Mungu wa Israeli, yamea-
ndikwa katika historia ya wa-
falme wa Israeli. **19** Pia sala
yake[l] na jinsi ombi lake lili-
vyojibiwa, dhambi zake zote
na jinsi alivyokosa kuwa
mwaminifu,[m] sehemu alizo-
jenga mahali pa juu na kusi-
mamisha miti mitakatifu*[n] na

**SURA YA 33**
a 2Fa 23:6
b 2Fa 21:7-9; 2Fa 23:27; 2Nya 7:16
c Law 18:24; Yos 24:8; 2Fa 21:11, 16
d 2Nya 36:15, 16

**Safu ya 2**
a Isa 1:18
b Da 4:25
c 2Sa 5:9; 2Nya 32:2, 5
d 2Nya 32:30
e Ne 3:3
f 2Nya 27:1, 3
g 2Fa 21:1, 7
h 2Fa 21:1, 4, 5
i 2Nya 29:18
j Law 3:1
k Law 7:12
l 2Nya 33:12, 13
m 2Fa 21:2, 9
n 2Fa 21:3, 7

**33:8** * Tnn., “maamuzi ya hukumu niliyowapa.” **33:11** * Au labda, “mashimoni.” **33:12** * Au “aliutuliza uso wa Yehova Mungu wake.”

**33:14** * Au “kwenye korongo.” **33:19** * Angalia Kamusi, uku. 2012.

sanamu za kuchongwa kab-
la hajajinyenyekeza, mambo
hayo yameandikwa katika
maandishi ya waonaji wake.
**20** Kisha Manase akafa na ku-
zikwa pamoja na mababu zake
nyumbani kwake; na Amoni
mwanawe akawa mfalme baa-
da yake.[a]

**21** Amoni[b] alikuwa na umri
wa miaka 22 alipoanza kuta-
wala, naye alitawala kwa mia-
ka miwili huko Yerusalemu.[c]
**22** Naye aliendelea kute-
nda maovu machoni pa Yeho-
va, kama alivyofanya Manase
baba yake;[d] na Amoni akatoa
dhabihu kwa sanamu zote za
kuchongwa ambazo Manase
baba yake alikuwa ametenge-
neza,[e] naye akaendelea ku-
ziabudu. **23** Lakini hakuji-
nyenyekeza mbele za Yeho-
va[f] kama Manase baba yake
alivyojinyenyekeza;[g] bada-
la yake, Amoni alizidisha
sana hatia yake. **24** Hatima-
ye watumishi wake wakapa-
nga njama dhidi yake[h] na ku-
muua ndani ya nyumba yake
mwenyewe. **25** Lakini watu
wa nchi hiyo wakawaua wale
wote waliopanga njama dhidi
ya Mfalme Amoni,[i] nao waka-
mweka Yosia mwanawe[j] kuwa
mfalme baada yake.

**34** Yosia[k] alikuwa na umri
wa miaka minane ali-
poanza kutawala, naye alita-
wala kwa miaka 31 huko Ye-
rusalemu.[l] **2** Alitenda yaliyo-
kuwa sawa machoni pa Yeho-
va na kutembea katika njia za
Daudi babu yake, naye haku-
geuka na kwenda kulia au ku-
shoto.

**3** Katika mwaka wa 8 wa
utawala wake, alipokuwa
angali mvulana, alianza ku-
mtafuta Mungu wa Daudi babu
yake;[a] na katika mwaka wa 12,
akaanza kusafisha Yuda na Ye-
rusalemu[b] kwa kuondoa maha-
li pa juu[c] na miti mitakatifu,*
sanamu za kuchongwa,[d] na sa-
namu za chuma.# **4** Pia, wali-
bomoa madhabahu za Mabaa-
li mbele yake, naye akavika-
takata vinara vya uvumba vi-
livyokuwa juu ya madhabahu
hizo. Pia alivunja vipandevipa-
nde miti mitakatifu,* sanamu
za kuchongwa, na sanamu za
chuma,# akazipondaponda zi-
kawa ungaunga na kuunyunyi-
za juu ya makaburi ya wale
waliokuwa wakizitolea dhabi-
hu.[e] **5** Akaiteketeza mifupa
ya makuhani juu ya madhaba-
hu zao.[f] Basi akaisafisha nchi
ya Yuda na Yerusalemu.

**6** Na katika majiji ya Mana-
se, Efraimu,[g] Simeoni, na
mpaka Naftali, katika mago-
fu yaliyozunguka majiji hayo,
**7** alibomoa madhabahu na
kupondaponda miti mitakati-
fu* na sanamu za kuchongwa,[h]
zikabaki ungaunga; naye aka-
vikatakata vinara vyote vya
uvumba katika nchi yote ya
Israeli,[i] kisha akarudi Yeru-
salemu.

**8** Katika mwaka wa 18 wa
utawala wake, alipokuwa
ameisafisha nchi na heka-
lu,* alimtuma Shafani[j] mwa-
na wa Azalia, Maaseya mkuu
wa jiji, na Yoa mwana wa Yoa-
hazi aliyefanya kazi ya kuwe-
ka kumbukumbu ili waireke-
bishe nyumba ya Yehova Mu-
ngu wake.[k] **9** Walienda kwa
kuhani mkuu Hilkia na kumpa
pesa zilizokuwa zimeletwa ka-
tika nyumba ya Mungu, amba-
zo Walawi waliokuwa walinzi

SURA YA 33
*a* 2Fa 21:18, 19
*b* Mt 1:10
*c* 2Fa 21:19-24
*d* 2Nya 33:1, 2
*e* 2Fa 21:1, 7
*f* Yer 8:12
*g* 2Nya 33:12, 13
*h* 2Fa 12:20; 2Nya 25:27
*i* 2Nya 25:1, 3
*j* 2Fa 21:25, 26

SURA YA 34
*k* 1Fa 13:2; Sef 1:1; Mt 1:10
*l* 2Fa 22:1, 2

Safu ya 2
*a* 2Nya 15:2
*b* 2Fa 23:4, 14
*c* 2Nya 33:17
*d* 2Nya 33:21, 22
*e* 2Fa 23:6
*f* 1Fa 13:2; 2Fa 23:16
*g* 2Fa 23:19; 2Nya 30:1
*h* 2Fa 17:41
*i* 2Nya 31:1
*j* 2Fa 22:12
*k* 2Fa 22:3-6

---

**34:3, 4, 7** *Angalia Kamusi, uku. 2012.
**34:3, 4** #Au “sanamu za kuyeyushwa.”
**34:8** *Tnn., “nyumba.”

wa malango walikuwa wame-
kusanya kutoka kwa watu wa
kabila la Manase, Efraimu, na
Waisraeli wengine wote,[a] na
pia kutoka kwa watu wa Yuda,
Benjamini, na wakaaji wa Ye-
rusalemu. **10** Kisha wakawa-
pa pesa hizo wale waliowekwa
kusimamia kazi katika nyu-
mba ya Yehova. Halafu wafa-
nyakazi waliokuwa katika nyu-
mba ya Yehova wakazitumia
kuikarabati na kuirekebisha
nyumba hiyo. **11** Waliwapa
mafundi na wajenzi ili wanu-
nue mawe yaliyochongwa na
mbao za kuunganisha na za
kutengeneza maboriti ya kuje-
nga nyumba ambazo wafalme
wa Yuda waliacha ziharibike.[b]

**12** Wanaume hao walifanya
kazi hiyo kwa uaminifu.[c] Wala-
wi waliowekwa wawasimamie
ni Yahathi na Obadia kutoka
kwa Wamerari,[d] na Zekaria na
Meshulamu kutoka kwa Wa-
kohathi,[e] ili watumikie waki-
wa waangalizi. Na Walawi fula-
ni, ambao wote walikuwa wa-
namuziki stadi,[f] **13** waliwasi-
mamia vibarua* na walikuwa
waangalizi wa watu wote wa-
liokuwa wakifanya kazi katika
utumishi wa aina mbalimbali;
na baadhi ya Walawi walikuwa
waandishi, maofisa, na walinzi
wa malango.[g]

**14** Walipokuwa wakitoa
pesa zilizokuwa zimeletwa ka-
tika nyumba ya Yehova,[h] ku-
hani Hilkia alipata kitabu cha
Sheria ya Yehova[i] kilichoto-
lewa kupitia* Musa.[j] **15** Kwa
hiyo Hilkia akamwambia mwa-
ndishi Shafani: “Nimepata ki-
tabu cha Sheria katika nyu-
mba ya Yehova.” Basi Hilkia
akampa Shafani kitabu hicho.

**16** Kisha Shafani akampele-
kea mfalme kitabu hicho na
kumwambia: “Watumishi wako
wanafanya kila jambo ulilo-
waambia wafanye. **17** Wame-
kusanya* pesa zilizopatikana
katika nyumba ya Yehova, nao
wamewapa wanaume waliowe-
kwa kusimamia kazi na wale
wanaofanya kazi.” **18** Pia,
mwandishi Shafani akamwa-
mbia mfalme: “Kuna kitabu
ambacho kuhani Hilkia ame-
nipa.”[a] Kisha Shafani akaanza
kukisoma mbele ya mfalme.[b]

**19** Mara tu mfalme aliposi-
kia maneno ya kitabu hicho
cha Sheria, akayararua ma-
vazi yake.[c] **20** Kisha mfalme
akamwagiza hivi Hilkia, Ahi-
kamu[d] mwana wa Shafani,
Abdoni mwana wa Mika, mwa-
ndishi Shafani, na Asaya mtu-
mishi wa mfalme: **21** “Ne-
ndeni mkatafute ushauri wa
Yehova kwa niaba yangu na
kwa niaba ya watu ambao wa-
mebaki Israeli na Yuda kuhu-
su maneno ya kitabu hiki
ambacho kimepatikana; kwa
maana ghadhabu ya Yehova
itakayomwagwa dhidi yetu ni
kali kwa sababu mababu zetu
hawakutekeleza neno la Yeho-
va kwa kuyashika mambo yote
yaliyoandikwa katika kitabu
hiki.”[e]

**22** Basi Hilkia, pamoja na
wale waliotumwa na mfalme,
wakaenda kwa nabii wa kike
aliyeitwa Hulda.[f] Alikuwa mke
wa Shalumu mwana wa Tik-
va mwana wa Harhasi, mtu-
nzaji wa chumba cha mavazi,
naye alikuwa akiishi katika
Wilaya ya Pili ya Yerusalemu;
wakazungumza naye huko.[g]
**23** Akawaambia: “Yehova Mu-
ngu wa Israeli anasema

**34:13** * Au “waliobeba mizigo.” **34:14** * Tnn., “kwa mkono wa.”

**34:17** * Tnn., “Wamemimina.”

**SURA YA 34**
a 2Nya 30:11, 18
b 2Fa 12:11, 12
c 2Fa 12:15
d 1Nya 23:6
e 2Nya 20:19
f 1Nya 25:1
g 2Nya 8:14
h 2Fa 22:4
i Kum 17:18; Kum 31:24-26; Yos 1:8; 2Fa 22:8
j Law 26:46

**Safu ya 2**
a 2Fa 22:8
b Kum 17:18, 19
c 2Fa 22:11-13
d 2Fa 25:22; Yer 40:14
e Kum 30:17, 18; Kum 31:16; Kum 31:24-26; Yos 1:8
f Kut 15:20; Amu 4:4; Lu 2:36; Mdo 21:8, 9
g 2Fa 22:14-20

hivi: ‘Mwambieni hivi mtu aliyewatuma kwangu: **24** “Yehova anasema, ‘Nitaleta msiba mahali hapa na kwa wakaaji wake,[a] laana zote zilizoandikwa katika kitabu[b] walichosoma mbele ya mfalme wa Yuda. **25** Kwa sababu wameniacha[c] na wanaifukizia miungu mingine moshi wa dhabihu ili kunikasirisha[d] kwa kazi zote za mikono yao, ghadhabu yangu itamwagika mahali hapa nayo haitazimwa.’”[e] **26** Lakini mwambieni hivi mfalme wa Yuda aliyewatuma kutafuta ushauri wa Yehova: “Yehova Mungu wa Israeli anasema hivi: ‘Kuhusu maneno ambayo umesikia,[f] **27** kwa sababu moyo wako ulikuwa msikivu,* nawe ukajinyenyekeza mbele za Mungu uliposikia mambo yake kuhusu mahali hapa na wakaaji wake, ukajinyenyekeza mbele zangu na kuyararua mavazi yako na kulia mbele zangu, mimi pia nimekusikia,[g] asema Yehova. **28** Ndiyo sababu nitakuzika pamoja na mababu zako,* nawe utalazwa kwa amani katika kaburi lako, na macho yako hayataona msiba wote nitakaoleta mahali hapa na kwa wakaaji wake.’”’”[h]

Kisha wakampelekea mfalme jibu hilo. **29** Basi mfalme akatuma ujumbe na kuwakusanya wazee wote wa Yuda na Yerusalemu.[i] **30** Baada ya hayo mfalme akapanda kwenda katika nyumba ya Yehova pamoja na wanaume wote wa Yuda, wakaaji wa Yerusalemu, makuhani, Walawi—watu wote, wadogo kwa wakubwa. Akasoma, watu wote wakisikia, maneno yote ya kitabu cha agano kilichokuwa kimepatikana katika nyumba ya Yehova.[a] **31** Mfalme akasimama mahali pake na kufanya agano*[b] mbele za Yehova, kwamba atamfuata Yehova na kushika amri zake, vikumbusho vyake, na masharti yake kwa moyo wake wote na kwa nafsi# yake yote[c] kwa kutekeleza maneno ya agano hilo yaliyoandikwa katika kitabu hicho.[d] **32** Zaidi ya hayo, aliwahimiza watu wote waliokuwa Yerusalemu na Benjamini wakubali agano hilo. Na wakaaji wa Yerusalemu wakatenda kulingana na agano la Mungu, Mungu wa mababu zao.[e] **33** Kisha Yosia akaondoa vitu vyote vyenye kuchukiza* katika nchi zote za Waisraeli,[f] naye akawafanya watu wote wa Israeli wamtumikie Yehova Mungu wao. Katika maisha yake yote# hawakuacha kumfuata Yehova Mungu wa mababu zao.

**35** Yosia alifanya sherehe ya Pasaka[g] ya Yehova huko Yerusalemu, nao wakamchinja mnyama wa Pasaka[h] katika siku ya 14 ya mwezi wa kwanza.[i] **2** Aliwaweka makuhani katika zamu zao na kuwatia moyo watekeleze utumishi wao wa nyumba ya Yehova.[j] **3** Kisha akawaambia hivi Walawi, walimu wa Waisraeli wote,[k] waliokuwa watakatifu kwa Yehova: “Liwekeni Sanduku takatifu ndani ya nyumba ambayo Sulemani mwana wa Daudi mfalme wa Israeli alijenga;[l] hampaswi

---

**34:27** *Tnn., “laini.” **34:28** *Tnn., “nitakukusanya kwa mababu zako.” Huu ni msemo wa kishairi unaorejelea kifo.

**34:31** *Au “kufanya upya lile agano.” #Angalia Kamusi, uku. 2012. **34:33** *Au “akaondoa miungu yote.” #Tnn., “Siku zake zote.”

---

SURA YA 34
a Yer 35:17
b Law 26:16, Kum 28:15, Kum 30:17, 18, Da 9:11
c Kum 28:20
d 2Fa 21:1, 3, 6, 2Nya 28:1, 3
e Kum 29:22, 23, Yer 7:20
f 2Nya 34:19
g 2Nya 32:26, 2Nya 33:11, 13
h 1Fa 21:29, Isa 39:8
i 2Fa 23:1

Safu ya 2
a 2Fa 23:2, 2Nya 17:3, 9, Ne 8:3
b Ezr 10:3
c Kum 6:5
d Kum 31:24-26, 2Fa 22:8
e 2Nya 30:1, 12, 2Nya 33:1, 16
f 2Fa 23:5

SURA YA 35
g Kut 12:3-11, 2Fa 23:21
h Kut 12:21
i Law 23:5, Kum 16:1
j 2Nya 23:18, 2Nya 31:2
k Kum 33:10, 2Nya 17:8, 9, Ne 8:7, 8
l 1Fa 6:38, 2Nya 5:7

kulibeba tena mabegani mwe-
nu.[a] Sasa mtumikieni Yeho-
va Mungu wenu na watu wake
Waisraeli. **4** Na mjitayarishe
kulingana na koo zenu,* kuli-
ngana na vikundi vyenu, mki-
fuata mambo yaliyoandikwa
na Mfalme Daudi[b] wa Israe-
li na Sulemani mwanawe.[c]
**5** Simameni mahali patakati-
fu mkiwa katika vikundi kuli-
ngana na koo* za ndugu zenu,
ambao si Walawi,# pamoja na
kikundi kinacholingana cha
ukoo* wa Walawi. **6** Mchi-
njeni mnyama wa Pasaka[d] na
mjitakase na kufanya mataya-
risho kwa ajili ya ndugu zenu
ili kutekeleza neno la Yehova
kupitia Musa."

**7** Yosia akawachangia watu
wote waliokuwepo makundi
ya kondoo na mbuzi, wana-
kondoo dume na wanambuzi
dume, kwa ajili ya dhabihu za
Pasaka, jumla ya wanakondoo
na wanambuzi 30,000, na pia
ng'ombe 3,000. Wanyama hao
walitolewa katika mali za
mfalme mwenyewe.[e] **8** Wa-
kuu wake pia walitoa mcha-
ngo uwe toleo la hiari kwa aji-
li ya watu, makuhani, na Wa-
lawi. Hilkia,[f] Zekaria, na Ye-
hieli, viongozi wa nyumba
ya Mungu wa kweli, waliwapa
makuhani wanyama 2,600 wa
dhabihu za Pasaka na ng'o-
mbe 300. **9** Konania na ndu-
gu zake Shemaya na Nethane-
li, pamoja na Hashabia, Yeieli,
na Yozabadi, wakuu wa Wala-
wi, waliwapa Walawi wanya-
ma 5,000 wa dhabihu za Pa-
saka pamoja na ng'ombe 500
kuwa mchango.

**10** Matayarisho ya utumishi
huo yakafanywa, na makuha-
ni wakasimama mahali pao
na Walawi wakasimama kuli-
ngana na vikundi vyao,[a] kama
mfalme alivyokuwa ameamu-
ru. **11** Wakawachinja wanya-
ma wa Pasaka,[b] na makuha-
ni wakanyunyiza damu wali-
yopokea kutoka kwao,[c] huku
Walawi wakiwachuna ngozi
wanyama hao.[d] **12** Kisha wa-
katayarisha dhabihu za kute-
ketezwa ili kuwagawia watu
wasio Walawi, ambao waliku-
wa wamepangwa kulingana na
koo zao,* ili zitolewe kwa Ye-
hova kama ilivyoandikwa ka-
tika kitabu cha Musa; waka-
fanya vivyo hivyo kwa wale
ng'ombe. **13** Waliipika* dha-
bihu ya Pasaka juu ya moto
kulingana na desturi;[e] nao
wakapika matoleo matakatifu
kwenye vyungu, sufuria ku-
bwa, na vikaangio, kisha wa-
kawaletea haraka watu wengi-
ne wote. **14** Kisha wakaita-
yarisha kwa ajili yao wenye-
we na kwa ajili ya makuhani,
kwa sababu makuhani, wazao
wa Haruni, walikuwa wakitoa
dhabihu za kuteketezwa na vi-
pande vyenye mafuta mpaka
giza lilipoingia, kwa hiyo Wa-
lawi wakaitayarisha kwa ajili
yao wenyewe na kwa ajili ya
makuhani, wazao wa Haruni.

**15** Na waimbaji, wana wa
Asafu,[f] walisimama mahali
pao kama alivyoamuru Da-
udi,[g] Asafu,[h] Hemani, na
Yeduthuni,[i] mwonaji wa mfal-
me; na walinzi wa mala-
ngo walikuwa kwenye mala-
ngo mbalimbali.[j] Hawakuhi-
taji kuacha utumishi wao,
kwa sababu ndugu zao Wa-
lawi walikuwa wamewataya-
rishia Pasaka. **16** Kwa hiyo
utumishi wote wa Yehova

**SURA YA 35**
a Hes 4:15; 1Nya 23:25, 26
b 1Nya 23:6
c 2Nya 8:14
d Kut 12:21; 2Nya 30:1, 15
e 2Nya 30:24
f 2Fa 23:4; 2Nya 34:14

**Safu ya 2**
a 1Nya 23:6
b Kut 12:3, 6
c 2Nya 30:16
d 2Nya 29:34
e Kut 12:8; Kum 16:6, 7
f 1Nya 16:37
g 1Nya 23:5
h 1Nya 25:1, 2
i 1Nya 16:41, 42; 1Nya 25:3
j 1Nya 26:12, 13

**35:4, 5, 12** *Yaani, ukoo wa upande wa baba. **35:5** #Tnn., "wana wa watu."

**35:13** *Au labda, "Waliichoma."

ukatayarishwa siku hiyo ili
kuadhimisha Pasaka[a] na ku-
toa dhabihu za kuteketezwa
kwenye madhabahu ya Yeho-
va, kulingana na agizo la Mfal-
me Yosia.[b]
**17** Waisraeli waliokuwepo
waliadhimisha Pasaka wakati
huo na pia Sherehe ya Mika-
te Isiyo na Chachu kwa siku
saba.[c] **18** Pasaka kama hiyo
haikuwa imewahi kuadhimi-
shwa Israeli tangu siku za na-
bii Samweli; wala wafalme
wengine wa Israeli hawakuwa
wameadhimisha Pasaka kama
hiyo iliyoadhimishwa na Yo-
sia,[d] makuhani, Walawi, watu
wote wa Yuda na Israeli walio-
kuwepo, na wakaaji wa Yeru-
salemu. **19** Pasaka hii ilifa-
nywa katika mwaka wa 18 wa
utawala wa Yosia.
**20** Baada ya hayo yote, Yo-
sia alipokuwa ametayarisha
hekalu,* Mfalme Neko[e] wa Mis-
ri alipanda kuja kupigana Ka-
rkemishi karibu na Mto Efrati.
Kisha Yosia akaenda kukabi-
liana naye.[f] **21** Kwa hiyo aka-
mtumia Yosia wajumbe, aki-
sema: “Vita hivi vinakuhusu-
je, Ee mfalme wa Yuda? Sijaja
kupigana nawe leo, nimekuja
kupigana na nyumba nyingi-
ne, na Mungu anasema kwa-
mba ninapaswa kufanya hara-
ka. Kwa faida yako mwenyewe,
acha kumpinga Mungu, aliye
pamoja nami, la sivyo atakua-
ngamiza.” **22** Hata hivyo, Yo-
sia hakugeuka na kumwacha,
lakini alibadili sura yake[g] ili
apigane naye, akakataa kabi-
sa kusikiliza maneno ya Neko,
yaliyotoka kinywani mwa Mu-
ngu. Basi akaja kupigana naye
katika Nchi Tambarare ya Me-
gido.[h]
**23** Na wapiga mishale waka-
mpiga Mfalme Yosia, akawaa-
mbia watumishi wake: “Nio-
ndoeni hapa, kwa maana ni-
mejeruhiwa vibaya sana.”
**24** Kwa hiyo watumishi wake
wakamtoa garini, wakamwe-
ka kwenye gari lake la pili la
vita na kumpeleka Yerusale-
mu. Kwa hiyo akafa na kuzi-
kwa katika kaburi la mababu
zake,[a] na watu wote wa Yuda
na Yerusalemu wakamwombo-
lezea Yosia. **25** Na Yeremia[b]
akamwimbia Yosia wimbo wa
maombolezo, na tangu siku
hiyo waimbaji wote wa kiu-
me na wa kike[c] wanaendelea
kuimba kumhusu Yosia kati-
ka nyimbo zao za huzuni;* na
uamuzi ukafanywa kwamba
nyimbo hizo zinapaswa kui-
mbwa katika nchi ya Israeli,
nazo zimeandikwa katika nyi-
mbo za huzuni.
**26** Na mambo mengine kati-
ka historia ya Yosia na mate-
ndo yake ya upendo mshika-
manifu, kulingana na mambo
yaliyoandikwa katika Sheria
ya Yehova, **27** na mambo ali-
yofanya, kuanzia mwanzo
mpaka mwisho, yameandikwa
katika Kitabu cha Wafalme wa
Israeli na wa Yuda.[d]
**36** Kisha watu nchini wa-
kamchukua Yehoahazi[e]
mwana wa Yosia na kumwe-
ka kuwa mfalme huko Yeru-
salemu baada ya baba yake.[f]
**2** Yehoahazi alikuwa na umri
wa miaka 23 alipoanza kuta-
wala, naye alitawala kwa mie-
zi mitatu huko Yerusale-
mu. **3** Hata hivyo, mfalme
wa Misri akamwondoa mada-
rakani huko Yerusalemu na
kuitoza nchi talanta 100 za fe-

**SURA YA 35**
*a* Law 23:5
*b* 2Fa 23:21
*c* Kut 12:15; Law 23:6; Kum 16:3; 2Nya 30:1, 21
*d* 2Fa 23:22, 23; 2Nya 30:5, 26
*e* Yer 46:2
*f* 2Fa 23:29
*g* 1Fa 22:30
*h* Amu 1:27; Amu 5:19; Zek 12:11; Ufu 16:16

**Safu ya 2**
*a* 2Fa 23:30; 2Nya 34:28
*b* Yer 1:1
*c* Yer 9:17, 20
*d* 2Fa 23:28

**SURA YA 36**
*e* 1Nya 3:15; Yer 22:11
*f* 2Fa 23:30, 31

**35:20** * Tnn., “nyumba.”

**35:25** * Au “maombolezo.”

dha* na talanta moja ya dha-
habu.[a] **4** Zaidi ya hayo, mfal-
me wa Misri alimweka Elia-
kimu ndugu ya Yehoahazi
kuwa mfalme wa Yuda na Ye-
rusalemu na kubadili jina
lake kuwa Yehoyakimu; lakini
Neko[b] akamchukua Yehoaha-
zi ndugu yake na kumpeleka
Misri.[c]

**5** Yehoyakimu[d] alikuwa na
umri wa miaka 25 alipoa-
nza kutawala, naye alitawala
kwa miaka 11 huko Yerusale-
mu. Aliendelea kutenda mao-
vu machoni pa Yehova Mu-
ngu wake.[e] **6** Mfalme Nebu-
kadneza[f] wa Babiloni alipanda
kuja kumshambulia, akamfu-
nga kwa pingu mbili za
shaba na kumpeleka Babilo-
ni.[g] **7** Pia Nebukadneza ali-
chukua baadhi ya vyombo vya
nyumba ya Yehova, akavipele-
ka Babiloni na kuviweka kati-
ka jumba lake la kifalme huko
Babiloni.[h] **8** Na mambo me-
ngine katika historia ya Ye-
hoyakimu, mambo yenye ku-
chukiza aliyotenda na mambo
yasiyofaa yaliyopatikana dhi-
di yake, yameandikwa katika
Kitabu cha Wafalme wa Israe-
li na wa Yuda; na Yehoyakini
mwanawe akawa mfalme baa-
da yake.[i]

**9** Yehoyakini[j] alikuwa na
umri wa miaka 18 alipoanza
kutawala, alitawala kwa mie-
zi mitatu na siku kumi huko
Yerusalemu; naye aliendelea
kutenda maovu machoni pa
Yehova.[k] **10** Mwanzoni mwa
mwaka,* Mfalme Nebukadne-
za aliagiza aletwe Babilo-
ni,[l] pamoja na vyombo vyenye
thamani vya nyumba ya Yeho-
va.[a] Akamweka Sedekia ndu-
gu ya baba yake kuwa mfalme
wa Yuda na Yerusalemu.[b]

**11** Sedekia[c] alikuwa na
umri wa miaka 21 alipoanza
kutawala, naye alitawala kwa
miaka 11 huko Yerusalemu.[d]
**12** Aliendelea kutenda mao-
vu machoni pa Yehova Mungu
wake. Hakujinyenyekeza mbe-
le ya nabii Yeremia,[e] aliyese-
ma mambo aliyoagizwa na Ye-
hova. **13** Pia alimwasi Mfal-
me Nebukadneza,[f] aliyekuwa
amemwapisha kwa jina la Mu-
ngu, akaendelea kuwa mkai-
di* na mwenye moyo mgumu
na kukataa kumgeukia Yeho-
va Mungu wa Israeli. **14** Wa-
kuu wote wa makuhani na pia
watu walikosa uaminifu ku-
pita kiasi, wakitenda mambo
yote yenye kuchukiza ya ma-
taifa, nao wakaichafua nyu-
mba ya Yehova[g] aliyokuwa
ameitakasa Yerusalemu.

**15** Yehova Mungu wa maba-
bu zao aliendelea kuwaonya
kupitia wajumbe wake, aliwao-
nya tena na tena, kwa sababu
aliwahurumia watu wake na
makao yake. **16** Lakini walie-
ndelea kuwadhihaki wajumbe
wa Mungu wa kweli,[h] waka-
dharau maneno yake[i] na ku-
wakejeli manabii wake,[j] mpaka
ghadhabu ya Yehova ilipokuja
dhidi ya watu wake,[k] hivi kwa-
mba hawangeweza kuponywa.

**17** Kwa hiyo akamleta mfal-
me wa Wakaldayo awasha-
mbulie,[l] ambaye aliwaua wa-
naume wao vijana kwa upa-
nga[m] katika nyumba ya mahali
pao patakatifu;[n] hakumhuru-
mia kijana wa kiume wala

SURA YA 36
a 2Fa 18:14; 2Fa 23:33
b 2Fa 23:29; Yer 46:2
c 2Fa 23:34; Yer 22:11, 12
d Yer 26:20, 21; Yer 36:32
e 2Fa 23:36, 37
f 2Fa 24:1; 2Fa 25:1; Yer 25:1
g 2Fa 24:16; Da 1:1
h Ezr 1:7; Yer 27:16; Da 1:2; Da 5:2
i 2Fa 24:5, 6
j Yer 22:24; Mt 1:12
k 2Fa 24:8, 9
l 2Fa 24:10; Yer 29:1, 2; Eze 1:2

Safu ya 2
a 2Fa 24:13; Yer 27:17, 18
b 2Fa 24:17
c Yer 37:1
d 2Fa 24:18-20; Yer 52:1-3
e Yer 21:1, 2; Yer 34:2; Yer 38:14, 24
f 2Fa 24:20; Eze 17:12-15
g 2Fa 16:11; Eze 8:10, 11
h 2Nya 30:1, 10
i Yer 5:12
j Yer 20:7
k Zb 74:1
l 2Fa 24:2
m Law 26:31; Kum 28:25; Zb 79:2
n Eze 9:7

**36:3** *Talanta moja ilikuwa na uzito wa kilogramu 34.2. Angalia Nyongeza B14.
**36:10** *Labda, majira ya kuchipua.
**36:13** *Tnn., "akafanya shingo yake iwe ngumu."

bikira, mzee wala aliye dhaifu.[a] Mungu alitia kila kitu mikononi mwake.[b]
**18** Alipeleka kila kitu Babiloni, vyombo vyote vya nyumba ya Mungu wa kweli, vikubwa na vidogo, na pia hazina za nyumba ya Yehova na hazina za mfalme na wakuu wake.[c]
**19** Aliiteketeza kabisa nyumba ya Mungu wa kweli,[d] akaubomoa ukuta wa Yerusalemu,[e] akateketeza kwa moto minara yake yote yenye ngome, na kuharibu kila kitu chenye thamani.[f]
**20** Aliwachukua mateka na kuwapeleka Babiloni wale ambao hawakuuawa kwa upanga,[g] nao wakawa watumishi wake[h] na wa wanawe mpaka ufalme wa Uajemi ulipoanza kutawala,[i]
**21** ili kutimiza neno la Yehova lililosemwa na Yeremia,[a] mpaka nchi ilipolipa sabato zake.[b] Sikuzote ilipokuwa ukiwa ilishika sabato, ili kutimiza miaka 70.[c]

**22** Katika mwaka wa kwanza wa utawala wa Mfalme Koreshi[d] wa Uajemi, ili neno la Yehova lililosemwa na Yeremia[e] litimie, Yehova aliichochea roho ya Mfalme Koreshi wa Uajemi atoe tangazo katika ufalme wake wote, ambalo pia aliliandika,[f] akisema:
**23** "Mfalme Koreshi wa Uajemi anasema hivi: 'Yehova Mungu wa mbinguni amenipa falme zote za dunia,[g] naye ameniagiza nimjengee nyumba Yerusalemu, nchini Yuda.[h] Yeyote miongoni mwenu, ninyi watu wake wote, Yehova Mungu wake na awe pamoja naye, na apande kwenda huko.'"[i]

SURA YA 36
a Omb 2:21
b Kum 28:49-51
c 2Fa 20:16, 17; Isa 39:6; Yer 27:19-22; Yer 52:17
d Zb 74:4-7
e Yer 52:14
f 1Fa 9:7; 2Fa 25:9, 10; Zb 79:1
g 2Fa 25:21; Zb 137:1
h Yer 27:6, 7
i Ezr 1:1-3

Safu ya 2
a Yer 25:9
b Law 26:34
c Yer 25:12; Zek 1:12
d Isa 44:28; Isa 45:1
e Yer 29:14; Yer 32:42; Yer 33:10, 11
f Ezr 1:1-4
g Da 5:18
h Isa 44:28
i Ezr 7:12, 13

# EZRA

YALIYOMO

**1** Katika mwaka wa kwanza
wa utawala wa Mfalme Ko-
reshi[a] wa Uajemi, ili neno la
Yehova lililosemwa na Yere-
mia[b] litimie, Yehova aliicho-
chea roho ya Mfalme Koreshi
wa Uajemi atoe tangazo kati-
ka ufalme wake wote, ambalo
pia aliliandika,[c] akisema:
**2** "Mfalme Koreshi wa Uaje-
mi anasema hivi: 'Yehova Mu-
ngu wa mbinguni amenipa fal-
me zote za dunia,[d] naye ame-
niagiza nimjengee nyumba
Yerusalemu, nchini Yuda.[e]
**3** Yeyote miongoni mwenu,
ninyi watu wake wote, Mungu
wake na awe pamoja naye, na
apande kwenda Yerusalemu,
kule Yuda, na kuijenga upya
nyumba ya Yehova Mungu wa
Israeli—yeye ndiye Mungu wa
kweli—ambaye nyumba yake
ilikuwa Yerusalemu.* **4** Na
mkaaji mgeni yeyote,[f] popo-
te alipo, majirani zake* wa-
msaidie kwa kumpa fedha na
dhahabu, mali na wanyama
wa kufugwa, pamoja na toleo
la hiari kwa ajili ya nyumba
ya Mungu wa kweli,[g] iliyokuwa
Yerusalemu.'"
**5** Ndipo viongozi wa ukoo*
wa Yuda na Benjamini na ma-
kuhani na Walawi—kila mmoja
ambaye roho yake ilichoche-
wa na Mungu wa kweli—waka-
jitayarisha kupanda kwenda
kujenga upya nyumba ya Ye-
hova, iliyokuwa Yerusalemu.
**6** Wale wote waliowazungu-
ka wakawasaidia kwa kuwa-
pa* vyombo vya fedha na dha-
habu, mali, wanyama wa ku-
fugwa, na vitu vyenye thama-
ni, mbali na matoleo yote ya
hiari.
**7** Pia, Mfalme Koreshi aka-
leta vyombo vya nyumba ya
Yehova ambavyo Nebukadne-
za alikuwa amechukua huko
Yerusalemu na kuviweka kati-
ka nyumba ya mungu wake.[a]
**8** Mfalme Koreshi wa Uajemi
akavikabidhi kwa Mithredathi
mweka-hazina ambaye alivi-
hesabu na kumpa Sheshbaza-
ri*[b] mkuu wa Yuda.
**9** Hii ndiyo idadi yake: vyo-
mbo 30 vya dhahabu vyenye
umbo la kikapu, vyombo 1,000
vya fedha vyenye umbo la ki-
kapu, vyombo 29 vya akiba,
**10** mabakuli madogo 30 ya
dhahabu, mabakuli madogo
410 ya fedha, vyombo vi-
ngine 1,000. **11** Vyombo vyo-
te vya dhahabu na vya fedha
vilikuwa 5,400. Sheshbaza-
ri alivibeba vyote wakati yeye

**1:3** *Au labda, "aliye Yerusalemu." **1:4** *Tnn., "watu wa mahali pake." **1:5** *Yaani, ukoo wa upande wa baba.

**1:6** *Tnn., "wakaitia nguvu mikono yao kwa." **1:8** *Labda ni Zerubabeli anayetajwa kwenye Ezr 2:2; 3:8.

**SURA YA 1**
*a* Isa 45:1; Da 10:1
*b* Yer 25:12; Yer 29:14; Yer 33:10, 11
*c* 2Nya 36:22, 23
*d* Da 4:34, 35
*e* Isa 44:28
*f* 2Fa 17:6; Yer 9:16
*g* Kut 35:21; 1Nya 29:9; Ezr 7:14-16

**Safu ya 2**
*a* 2Fa 24:11, 13; 2Nya 36:7, 18; Ezr 6:5; Da 1:1, 2; Da 5:2
*b* Ezr 5:14, 16; Hag 1:1, 14; Hag 2:23

na watu waliohamishwa[a] wa-
lipoondoka Babiloni kwenda
Yerusalemu.

**2** Hawa ndio watu wa
mkoa,* baadhi ya mate-
ka waliopanda kutoka uha-
mishoni,[b] ambao Mfalme Ne-
bukadneza wa Babiloni aliku-
wa amewapeleka uhamishoni
Babiloni[c] na ambao baadaye
walirudi Yerusalemu na Yuda,
kila mmoja kwenye jiji lake,[d]
**2** wale waliokuja na Zeruba-
beli,[e] Yeshua,[f] Nehemia, Sera-
ya, Reelaya, Mordekai, Bilsha-
ni, Mispari, Bigvai, Rehumu,
na Baana.

Idadi ya wanaume Waisraeli
ilitia ndani:[g] **3** wana wa Pa-
roshi, 2,172; **4** wana wa She-
fatia, 372; **5** wana wa Ara,[h]
775; **6** wana wa Pahath-
moabu,[i] wa wana wa Yeshua
na Yoabu, 2,812; **7** wana wa
Elamu,[j] 1,254; **8** wana wa
Zatu,[k] 945; **9** wana wa Za-
kai, 760; **10** wana wa Bani,
642; **11** wana wa Bebai,
623; **12** wana wa Azgadi,
1,222; **13** wana wa Adonika-
mu, 666; **14** wana wa Big-
vai, 2,056; **15** wana wa Adi-
ni, 454; **16** wana wa Ateri,
wa Hezekia, 98; **17** wana wa
Besai, 323; **18** wana wa
Yora, 112; **19** wana wa Ha-
shumu,[l] 223; **20** wana wa Gi-
bari, 95; **21** wana wa Beth-
lehemu, 123; **22** wanaume
wa Netofa, 56; **23** wanau-
me wa Anathothi,[m] 128;
**24** wana wa Azmavethi,
42; **25** wana wa Kiriath-
yearimu, Kefira na Beero-
thi, 743; **26** wana wa Rama[n]
na Geba,[o] 621; **27** wanau-
me wa Mikmasi, 122; **28** wa-
naume wa Betheli na Ai,[a]
223; **29** wana wa Nebo,[b] 52;
**30** wana wa Magbishi, 156;
**31** wana wa Elamu mwingine,
1,254; **32** wana wa Harimu,
320; **33** wana wa Lodi, Hadi-
di na Ono, 725; **34** wana wa
Yeriko, 345; **35** wana wa Se-
naa, 3,630.

**36** Makuhani:[c] wana wa Ye-
daya[d] wa nyumba ya Ye-
shua,[e] 973; **37** wana wa Ime-
ri,[f] 1,052; **38** wana wa Pashu-
ri,[g] 1,247; **39** wana wa Hari-
mu,[h] 1,017.

**40** Walawi:[i] wana wa Ye-
shua na Kadmieli,[j] wa wana
wa Hodavia, 74. **41** Waimba-
ji:[k] wana wa Asafu,[l] 128.
**42** Wana wa walinzi wa mala-
ngo:[m] wana wa Shalumu, wana
wa Ateri, wana wa Talmoni,[n]
wana wa Akubu,[o] wana wa Ha-
tita, wana wa Shobai, wote pa-
moja walikuwa 139.

**43** Watumishi wa heka-
luni:*[p] wana wa Siha, wana
wa Hasufa, wana wa Ta-
baothi, **44** wana wa Kerosi,
wana wa Siaha, wana wa
Padoni, **45** wana wa Leba-
na, wana wa Hagaba, wana wa
Akubu, **46** wana wa Hagabu,
wana wa Salmai, wana wa Ha-
nani, **47** wana wa Gideli,
wana wa Gahari, wana wa
Reaya, **48** wana wa Resi-
ni, wana wa Nekoda, wana wa
Gazamu, **49** wana wa Uza,
wana wa Pasea, wana wa Be-
sai, **50** wana wa Asna, wana
wa Meunimu, wana wa Ne-
fusimu, **51** wana wa Bakbu-
ki, wana wa Hakufa, wana wa
Harhuri, **52** wana wa Baslu-
thi, wana wa Mehida, wana

**2:1** * Au "wilaya ya utawala."

**2:43** * Au "Wanethini." Tnn., "Waliotolewa."

**SURA YA 1**
a 2Fa 24:14, 15; 2Nya 36:20

**SURA YA 2**
b Ezr 8:1
c 2Fa 24:15, 16; 2Fa 25:11; 2Nya 36:20
d Ne 7:6, 7
e Ezr 1:8, 11; Hag 1:14; Mt 1:12
f Ezr 3:8; Ezr 5:2; Zek 3:1
g Ne 7:8-38
h Ne 6:17, 18
i Ezr 10:30, 44; Ne 3:11
j Ezr 10:26, 44
k Ezr 10:27, 44
l Ezr 10:33, 44
m Yos 21:8, 18; Yer 1:1
n Yos 18:21, 25
o Yos 18:21, 24

**Safu ya 2**
a Yos 7:2
b Ezr 10:43, 44
c Ne 7:39-42
d 1Nya 9:2, 10; Ne 11:3, 10
e 1Nya 24:3, 11
f 1Nya 24:3, 14; Ezr 10:20, 44
g Ezr 10:22, 44
h 1Nya 24:3, 8; Ezr 10:21, 44
i Ne 7:43
j Ezr 3:9; Ne 12:8, 24
k Ne 7:44
l 1Nya 15:16, 17; Ne 11:3, 17
m Ne 7:45
n 1Nya 9:2, 17; Ne 11:3, 19
o Ne 12:25, 26
p Yos 9:3, 27; 1Nya 9:2; Ne 3:26; Ne 7:46-56

wa Harsha, **53** wana wa Bar-
kosi, wana wa Sisera, wana
wa Tema, **54** wana wa Nezia,
wana wa Hatifa.

**55** Wana wa watumishi wa
Sulemani: wana wa Sotai,
wana wa Soferethi, wana wa
Peruda,[a] **56** wana wa Yaala,
wana wa Darkoni, wana
wa Gideli, **57** wana wa She-
fatia, wana wa Hatili, wana
wa Pokereth-hazebaimu, wana
wa Ami.

**58** Watumishi wote wa he-
kaluni* na wana wa watumishi
wa Sulemani walikuwa 392.

**59** Na hawa ndio waliopa-
nda kutoka Tel-mela, Tel-
harsha, Kerubi, Adoni, na
Imeri, lakini hawakuweza ku-
thibitisha kama ukoo wao* na
asili yao ilikuwa ya Waisraeli:[b]
**60** wana wa Delaya, wana wa
Tobia, wana wa Nekoda,
652. **61** Na kutoka kwa wana
wa makuhani: wana wa Ha-
baya, wana wa Hakozi,[c] wana
wa Barzilai, aliyemwoa mmo-
ja kati ya mabinti wa Barzi-
lai[d] Mgileadi na kuitwa kwa
jina lao. **62** Hao walichungu-
za kumbukumbu zao ili wathi-
bitishe ukoo wao, lakini ha-
wakupata majina ya koo
zao, kwa hiyo hawakustahili
kuwa makuhani.*[e] **63** Gava-
na* akawaambia kwamba ha-
wangeweza kula vitu vitaka-
tifu kabisa[f] mpaka apatikane
kuhani ambaye angechunguza
Urimu na Thumimu.[g]

**64** Kutaniko lote lilikuwa
na jumla ya watu 42,360,[h]
**65** mbali na watumwa wao
wa kiume na wa kike,
ambao walikuwa 7,337; wali-
kuwa pia na waimbaji 200 wa
kiume na wa kike. **66** Wali-
kuwa na farasi 736, nyumbu
245, **67** ngamia 435, na pu-
nda 6,720.

**68** Walipofika kwenye nyu-
mba ya Yehova kule Yeru-
salemu, baadhi ya viongo-
zi wa koo* wakatoa matoleo
ya hiari[a] kwa ajili ya nyumba
ya Mungu wa kweli, ili kui-
jenga upya# mahali ilipoku-
wa.[b] **69** Kulingana na uwezo
wao walitoa mchango kwa aji-
li ya hazina ya kazi, drakma
61,000 za dhahabu,* na mina
5,000 za fedha,#[c] na kanzu 100
za makuhani. **70** Na maku-
hani, Walawi, baadhi ya watu,
waimbaji, walinzi wa malango,
na watumishi wa hekaluni,*
wakaanza kuishi katika maji-
ji yao. Na Waisraeli wengine
wote# wakaanza kuishi katika
majiji yao.[d]

**3** Mwezi wa saba[e] ulipofika
Waisraeli* walikuwa kati-
ka majiji yao; wakakusanyika
Yerusalemu wakiwa na kusudi
moja. **2** Yeshua[f] mwana wa
Yehosadaki na makuhani we-
nzake na Zerubabeli[g] mwana
wa Shealtieli[h] na ndugu
zake wakasimama na kujenga
madhabahu ya Mungu wa

**2:58** *Au "Wanethini." Tnn., "Waliotolewa." **2:59, 68** *Yaani, ukoo wa upande wa baba. **2:62** *Au "hawakustahili utumishi wa kikuhani kwa sababu hawakuwa safi." **2:63** *Au "Tirshatha," cheo cha Kiajemi cha gavana wa mkoa.

**2:68** #Au "kuisimamisha." **2:69** *Kwa kawaida drakma ilikuwa sawa na dariki ya dhahabu ya Uajemi yenye uzito wa gramu 8.4. Si drakma ya Maandiko ya Kigiriki. Angalia Nyongeza B14. #Mina inayotajwa katika Maandiko ya Kiebrania ilikuwa na uzito wa gramu 570. Angalia Nyongeza B14. **2:70** *Au "Wanethini." Tnn., "waliotolewa." #Tnn., "Waisraeli wote." **3:1** *Tnn., "wana wa Israeli."

SURA YA 2
a Ne 7:57-60
b Ne 7:61-65
c 1Nya 24:3, 10; Ne 3:21
d 2Sa 17:27-29; 1Fa 2:7
e Hes 3:10
f Law 2:3; Law 6:26; Hes 18:11
g Kut 28:30; Hes 27:21; 1Sa 28:6
h Ne 7:66-69; Isa 10:21; Yer 23:3

Safu ya 2
a Kut 35:5; 1Nya 29:5; Ne 7:70-72
b 2Nya 3:1
c Ezr 8:25
d Ne 7:73

SURA YA 3
e 1Fa 8:2
f Hag 1:1
g Ezr 1:7, 8; Lu 3:23, 27
h 1Nya 3:17; Mt 1:12

Israeli, ili kutoa dhabihu za
kuteketezwa juu yake, kama
ilivyoandikwa katika She-
ria ya Musa,[a] mtu wa Mungu
wa kweli.
**3** Basi wakajenga madhaba-
hu mahali ilipokuwa zamani,
ingawa waliwaogopa watu wa
nchi jirani,[b] nao wakaanza ku-
mtolea Yehova dhabihu za ku-
teketezwa juu yake, asubuhi
na jioni.[c] **4** Kisha wakafanya
Sherehe ya Vibanda* kulinga-
na na ilivyoandikwa,[d] na siku
baada ya siku walitoa idadi ili-
yohitajika ya dhabihu za ku-
teketezwa.[e] **5** Baadaye wali-
toa dhabihu za kuteketezwa
zilizotolewa kwa ukawaida[f] na
matoleo kwa ajili ya miezi mi-
pya[g] na majira yote yaliyota-
kaswa[h] ya sherehe za Yehova,
na pia toleo la hiari la kila mtu
aliyemtolea Yehova kwa kupe-
nda.[i] **6** Tangu siku ya kwa-
nza ya mwezi wa saba,[j] walia-
nza kumtolea Yehova dhabihu
za kuteketezwa, ingawa bado
msingi wa hekalu la Yehova
haukuwa umewekwa.
**7** Wakawapa pesa wakataji
wa mawe[k] na mafundi,[l] na ku-
wapa Wasidoni na Watiro vya-
kula na vinywaji na mafuta ili
walete mbao za mierezi ku-
pitia bahari kutoka Lebanoni
mpaka Yopa,[m] kwa ruhusa ya
Mfalme Koreshi wa Uajemi.[n]
**8** Katika mwaka wa pili ta-
ngu walipofika kwenye nyu-
mba ya Mungu wa kweli huko
Yerusalemu, katika mwezi
wa pili, Zerubabeli mwana
wa Shealtieli, Yeshua mwana
wa Yehosadaki na ndugu
zao wote, makuhani na Wa-
lawi, na wale wote waliorudi
Yerusalemu kutoka utekwani[a]
wakaanza kazi; wakawaweka
rasmi Walawi kuanzia umri wa
miaka 20 na zaidi wawe wasi-
mamizi wa kazi ya nyu-
mba ya Yehova. **9** Basi Ye-
shua, wanawe na ndugu zake,
na Kadmieli na wanawe, wana
wa Yuda, wakaungana ili ku-
wasimamia wale waliokuwa
wakifanya kazi katika nyu-
mba ya Mungu wa kweli,
pamoja na wana wa Henada-
di,[b] wana wao na ndugu zao
Walawi.
**10** Wajenzi walipoweka msi-
ngi wa hekalu la Yehova,[c] ma-
kuhani waliovaa mavazi ras-
mi, wakiwa na tarumbeta,[d] na
Walawi, wana wa Asafu, wa-
kiwa na matoazi, wakasi-
mama ili kumsifu Yehova ku-
lingana na maagizo ya Mfal-
me Daudi wa Israeli.[e] **11** Nao
wakaanza kuimba kwa kuiti-
kia[f] wakimsifu na kumshuku-
ru Yehova “kwa maana yeye
ni mwema; upendo wake mshi-
kamanifu kwa Israeli unadu-
mu milele.”[g] Kisha watu
wote wakapaza sauti wakimsi-
fu Yehova kwa sababu msi-
ngi wa nyumba ya Yehova uli-
kuwa umewekwa. **12** Maku-
hani wengi, Walawi, na vio-
ngozi wa koo*—wazee ambao
walikuwa wameona ile nyu-
mba ya kwanza[h]—wakalia kwa
sauti kubwa walipoona msi-
ngi wa nyumba hii ukiwekwa,
na wengine wengi wakapaza
sauti yao yote kwa shangwe.[i]
**13** Hivyo watu hawakuweza
kutofautisha kati ya sauti ya
kushangilia na ya kulia, kwa
maana watu walikuwa waki-
paza sauti kubwa hivi kwa-

**3:4** * Au “Vibanda vya Muda.”

**3:12** * Yaani, ukoo wa upande wa baba.

**SURA YA 3**
a Kut 20:24; Kut 40:29
b Ezr 4:4
c Hes 28:3, 4
d Kut 23:16; Law 23:34
e Kut 29:38; Hes 29:12, 13
f Kut 29:39, 42
g Hes 10:10; Zb 81:3
h Kum 16:16
i Kum 12:5, 6
j Hes 29:1
k 1Fa 5:17
l Ezr 5:8
m Yos 19:46, 48; 1Nya 22:3, 4; 2Nya 2:10, 16
n Ezr 1:2, 3; Ezr 6:3, 4

**Safu ya 2**
a Ne 7:6, 7
b Ne 3:18
c Zek 4:9
d Hes 10:8
e 1Nya 6:31, 32; 1Nya 23:5; 1Nya 25:1
f Kut 15:21; Ne 12:24
g 1Nya 16:34; 2Nya 7:3
h 1Fa 6:22; Hag 2:3
i Zb 126:1, 6; Isa 35:10; Zek 4:9

mba sauti hiyo ikasikika mba-
li sana.

**4** Maadui wa Yuda na Benja-
mini[a] waliposikia kwamba
watu waliorudi kutoka uha-
mishoni[b] walikuwa wakimje-
ngea hekalu Yehova Mungu
wa Israeli, **2** mara moja wa-
kamfikia Zerubabeli na vio-
ngozi wa koo* na kuwaambia:
“Acheni tujenge pamoja na-
nyi; kwa maana, sisi pia tu-
namwabudu# Mungu wenu[c] na
tumekuwa tukimtolea dhabi-
hu tangu siku za Mfalme Esar-
hadoni[d] wa Ashuru, aliyetu-
leta hapa.”[e] **3** Hata hivyo,
Zerubabeli na Yeshua na vio-
ngozi wa koo* za Israeli waka-
waambia: “Hamna haki ya ku-
jenga pamoja nasi nyumba ya
Mungu wetu,[f] kwa maana sisi
wenyewe tutamjengea Yehova
Mungu wa Israeli, kama ali-
vyotuamuru Mfalme Koreshi,
mfalme wa Uajemi.”[g]

**4** Ndipo watu wa mataifa ji-
rani wakazidi kuwavunja
moyo* watu wa Yuda na kuwa-
katisha tamaa ili wasijenge.[h]
**5** Waliwakodi washauri ili ku-
vuruga mipango yao ya kuje-
nga,[i] siku zote za Mfalme Ko-
reshi wa Uajemi mpaka waka-
ti wa utawala wa Mfalme Da-
rio[j] wa Uajemi. **6** Mwanzoni
mwa utawala wa Ahasuero,
waliandika mashtaka dhidi ya
wakaaji wa Yuda na Yerusale-
mu. **7** Na katika siku za uta-
wala wa Mfalme Artashasta
wa Uajemi, Bishlamu, Mithre-
dathi, Tabeeli, na wenzake wa-
limwandikia Mfalme Artasha-
sta; wakaitafsiri barua hiyo
katika Kiaramu,[a] na kuiandika
kwa herufi za Kiaramu.*

**8** * Rehumu ofisa mkuu wa
serikali na mwandishi Shi-
mshai, walimwandikia Mfal-
me Artashasta barua ifuatayo
dhidi ya Yerusalemu: **9** (Ili-
toka kwa Rehumu ofisa
mkuu wa serikali na mwandi-
shi Shimshai na wenzao, yaa-
ni, waamuzi na magavana wa-
dogo, waandishi, watu wa
Ereki,[b] Wababiloni, wakaaji
wa Susa,[c] yaani, Waelamu,[d]
**10** na mataifa mengine yote
ambayo Asenapari mkuu na
mheshimiwa aliwahamisha na
kuwapeleka katika majiji ya
Samaria,[e] na wengine walio
Ng’ambo ya Mto,* basi sasa
**11** hii ndiyo nakala ya barua
waliyomtumia.)

“Kwa Mfalme Artashasta
kutoka kwa watumishi wako,
watu walio Ng’ambo ya Mto:
Sasa **12** tungependa kumju-
lisha mfalme kwamba Waya-
hudi waliokuja huku kutoka
kwako wamefika Yerusalemu.
Wanajenga upya lile jiji lenye
uasi na uovu, nao wanamali-
zia kujenga kuta[f] na kureke-
bisha misingi yake. **13** Sasa
tungependa mfalme ajue kwa-
mba ikiwa jiji hili litajengwa
upya na kuta zake kukamili-
shwa, hawatalipa kodi, ushu-
ru,[g] wala ada, na jambo hilo
litasababisha hasara kwa
hazina za wafalme. **14** Na
kwa kuwa sisi hula chu-
mvi ya jumba la mfalme* na

**SURA YA 4**

a Ezr 4:6-8; Ne 4:7, 8
b Ezr 2:1, 64
c 2Fa 17:33, 34
d 2Fa 19:36, 37
e 2Fa 17:24
f Ne 2:19, 20; Yoh 4:9, 22
g 2Nya 36:23; Ezr 1:1-3; Ezr 6:3, 4
h Ne 6:9
i Ne 6:10-12
j Ezr 4:24; Ezr 5:5; Ezr 6:1

**Safu ya 2**

a 2Fa 18:26
b Mwa 10:9, 10
c Ne 1:1; Est 1:2; Da 8:2
d Mwa 10:22; Isa 11:11; Yer 49:35, 36
e 2Fa 17:24
f Ne 1:3
g 2Fa 23:35; Ne 5:4

**4:2, 3** *Yaani, ukoo wa upande wa baba. **4:2** #Tnn., “tunamtafuta.” **4:4** *Tnn., “kuilegeza mikono ya.”

**4:7** *Au labda, “iliandikwa katika Kiaramu kisha ikatafsiriwa.” **4:8** *Mwanzoni, maandishi ya Ezr 4:8 hadi 6:18 yaliandikwa katika Kiaramu. **4:10** *Au “maeneo yaliyo magharibi ya Mto Efrati.” **4:14** *Au “tunapokea mshahara wetu kutoka kwenye makao ya mfalme.”

si vema kwetu kuona ma-
silahi ya mfalme yakiathiri-
wa, ndiyo sababu tumetu-
ma barua ili kumjulisha mfal-
me jambo hilo, **15** ili uchu-
nguzi ufanywe katika kitabu
cha kumbukumbu za mababu
zako.[a] Ndipo utakapoona kati-
ka kitabu hicho cha
kumbukumbu kwamba hili ni
jiji lenye uasi, linalowaletea
hasara wafalme na mikoa,*
na tangu zamani lilikuwa na
wachochezi wa uasi. Ndiyo
sababu jiji hili liliangamizwa.[b]
**16** Tunakujulisha mfalme
kwamba jiji hili likijengwa
upya na kuta zake kukamili-
shwa, hutaweza kutawala
tena* eneo lililo Ng'ambo ya
Mto."[c]

**17** Mfalme akatuma ujumbe
ufuatao kwa Rehumu ofisa
mkuu wa serikali na mwandi-
shi Shimshai na wenzao wa-
lioishi Samaria na katika eneo
lote lililo Ng'ambo ya Mto:

"Salamu! Na sasa **18** ba-
rua rasmi mliyotutumia ime-
somwa waziwazi* mbele ya-
ngu. **19** Niliagiza uchunguzi
ufanywe na ikajulikana kwa-
mba tangu zamani jiji hilo li-
mewapinga wafalme, na lime-
kuwa na uchochezi na uasi.[d]
**20** Kulikuwa na wafalme we-
nye nguvu juu ya Yerusale-
mu waliotawala eneo lote la
Ng'ambo ya Mto, nao waliku-
wa wakilipwa kodi, ushuru, na
ada. **21** Sasa toeni amri ili
kusimamisha kazi ya wanau-
me hao, ili jiji hilo lisijengwe
upya mpaka nitakapotoa agi-
zo. **22** Hakikisheni amri hii
inatekelezwa bila uzembe, ili
masilahi ya mfalme yasiende-
lee kuathiriwa."[a]

**23** Sasa baada ya nakala ya
barua rasmi ya Mfalme Arta-
shasta kusomwa mbele ya Re-
humu na mwandishi Shimshai
na wenzao, mara moja wakae-
nda Yerusalemu na kuwalazi-
misha Wayahudi waache ku-
jenga. **24** Ndipo kazi ya ku-
jenga nyumba ya Mungu,
iliyokuwa Yerusalemu, ilipo-
simamishwa; na haikuendelea
mpaka mwaka wa pili wa uta-
wala wa Mfalme Dario wa Ua-
jemi.[b]

**5** Ndipo nabii Hagai[c] na na-
bii Zekaria,[d] mjukuu wa
Ido[e] wakawatabiria Wayahu-
di waliokuwa Yuda na Yeru-
salemu, katika jina la Mungu
wa Israeli aliyekuwa akiwao-
ngoza. **2** Kisha Zerubabeli[f]
mwana wa Shealtieli na Ye-
shua[g] mwana wa Yehosada-
ki wakaanza kujenga upya
nyumba ya Mungu,[h] iliyoku-
wa Yerusalemu; na mana-
bii wa Mungu walikuwa pa-
moja nao na waliwatia moyo.[i]
**3** Wakati huo Tatenai gava-
na wa eneo lililo Ng'ambo ya
Mto* na Shethar-bozenai na
wenzao wakaja na kuwauliza:
"Ni nani aliyewaagiza mjenge
nyumba hii na kukamilisha
nguzo hizi?"# **4** Pia, waka-
wauliza: "Wanaume wanaoje-
nga jengo hili ni akina nani?"
**5** Lakini Mungu alikuwa pa-
moja na* wazee wa Wayahudi,[j]
nao hawangeweza kuwazuia
kabla ya kumwandikia Dario

**4:15** *Au "wilaya za utawala." **4:16** *Tnn., "hutakuwa na fungu katika." **4:18** *Au labda, "imetafsiriwa na kusomwa."

**5:3** *Au "maeneo yaliyo magharibi ya Mto Efrati." #Au "mihimili hii." **5:5** *Tnn., "macho ya Mungu wao yalikuwa juu ya."

SURA YA 4
a Est 2:23; Est 6:1
b Yer 52:3
c Kum 11:24
d 2Fa 18:1, 7; 2Fa 24:20; Ezr 4:15

Safu ya 2
a Ezr 4:13
b Ezr 5:5; Ezr 6:1; Hag 1:14, 15

SURA YA 5
c Hag 1:1
d Zek 1:1
e Ne 12:1, 4
f Mt 1:12
g Zek 6:11
h Ezr 3:2, 8
i Ezr 6:14; Hag 2:4, 21; Zek 4:7
j Ezr 7:6, 28; Ezr 8:22

na kupata barua rasmi kuhu-
su jambo hilo kutoka kwake.
**6** Hii ndiyo nakala ya barua
ambayo Tatenai gavana wa
eneo lililo Ng'ambo ya Mto na
Shethar-bozenai na wenzake,
magavana wadogo wa eneo
lililo Ng'ambo ya Mto, wali-
mtumia Mfalme Dario; **7** wa-
limtumia habari hiyo, na hivi
ndivyo walivyoandika:

"Kwa Mfalme Dario:

"Na uwe na amani nyingi!
**8** Tungependa kumjulisha
mfalme kwamba tulienda ka-
tika mkoa* wa Yuda kwenye
nyumba ya yule Mungu mkuu,
nayo inajengwa kwa mawe
makubwa yaliyobingirishwa
na kuwekwa mahali pake, na
mbao zinawekwa katika kuta.
Watu hao wanafanya kazi hiyo
kwa bidii na inasonga mbe-
le kwa jitihada zao. **9** Ndi-
po tukawauliza wazee wao:
'Ni nani aliyewaagiza mjenge
nyumba hii na kukamilisha
nguzo hizi?'*[a] **10** Pia, tuli-
wauliza majina yao ili tuandi-
ke majina ya viongozi wao na
kukujulisha.

**11** "Walitujibu hivi: 'Sisi ni
watumishi wa Mungu wa mbi-
ngu na dunia, na tunaje-
nga upya nyumba iliyojengwa
miaka mingi iliyopita, ambayo
mfalme fulani mkuu wa Israe-
li aliijenga na kuikamilisha.[b]
**12** Lakini kwa sababu baba
zetu walimkasirisha Mungu
wa mbinguni,[c] aliwatia miko-
noni mwa Mfalme Nebukad-
neza[d] wa Babiloni, Mkalda-
yo, ambaye aliibomoa nyumba
hii[e] na kuwapeleka watu uha-
mishoni huko Babiloni.[f]
**13** Hata hivyo, katika mwa-
ka wa kwanza wa utawala wa
Mfalme Koreshi wa Babiloni,
Mfalme Koreshi alitoa agizo la
kuijenga upya nyumba hii ya
Mungu.[a] **14** Pia, Mfalme Ko-
reshi alitoa katika hekalu la
Babiloni vyombo vya dhaha-
bu na fedha vya nyumba ya
Mungu ambavyo Nebukadne-
za alikuwa amevichukua heka-
luni huko Yerusalemu, na ku-
vileta katika hekalu la Babilo-
ni.[b] Alivikabidhi kwa mtu ai-
twaye Sheshbazari,*[c] ambaye
Koreshi alimteua kuwa gava-
na.[d] **15** Koreshi alimwambia:
"Chukua vyombo hivi, uviru-
dishe katika hekalu lililo Ye-
rusalemu, na nyumba ya Mu-
ngu ijengwe upya mahali ili-
pokuwa awali."[e] **16** Ndipo
Sheshbazari akaja, akaweka
misingi ya nyumba ya Mungu,[f]
iliyo Yerusalemu; na tangu
wakati huo mpaka leo inae-
ndelea kujengwa lakini haija-
malizika.'[g]

**17** "Basi mfalme ukipenda,
acha uchunguzi ufanywe kati-
ka nyumba ya hazina ya mfal-
me iliyo Babiloni, ili ijulikane
kama Mfalme Koreshi alitoa
agizo la kuijenga upya nyu-
mba ya Mungu huko Yerusale-
mu;[h] kisha wewe mfalme utu-
tumie uamuzi wako kuhusu
jambo hili."

**6** Ndipo Mfalme Dario aka-
toa agizo, nao wakafanya
uchunguzi katika jengo la hi-
fadhi* ambamo hazina ziliwe-
kwa huko Babiloni. **2** Kisha
kitabu cha kukunjwa kikapa-
tikana kwenye ngome huko
Ekibatana, katika mkoa* wa

SURA YA 5
*a* Ezr 5:3, 4
*b* 1Fa 7:51
*c* Kum 31:17; 2Nya 34:24, 25
*d* 2Fa 24:1; 2Fa 25:1
*e* 2Fa 25:8, 9
*f* 2Fa 25:11

Safu ya 2
*a* Ezr 1:1-3
*b* 2Fa 25:14, 15; 2Nya 36:7, 18
*c* Ezr 1:8, 11
*d* Hag 1:1, 14
*e* Ezr 1:2, 7
*f* Ezr 3:10; Hag 2:18; Zek 4:9
*g* Ezr 4:23, 24
*h* 2Nya 36:22, 23; Ezr 6:3, 4

**5:8; 6:2** *Au "wilaya ya utawala." **5:9** *Au "mihimili hii."
**5:14** *Labda ni Zerubabeli anayetajwa kwenye Ezr 2:2; 3:8. **6:1** *Tnn., "nyumba ya kumbukumbu."

Umedi, nacho kilikuwa na uju-
mbe ufuatao:
**3** “Katika mwaka wa kwa-
nza wa utawala wa Mfalme Ko-
reshi, Mfalme Koreshi ali-
toa agizo hili kuhusu nyu-
mba ya Mungu huko Yerusale-
mu:[a] ‘Nyumba hiyo na ijengwe
upya iwe mahali watakapoto-
lea dhabihu, na misingi yake
inapaswa kuwekwa; urefu
wake uwe mikono 60,* upana
wake mikono 60,[b] **4** na iwe
na safu tatu za mawe maku-
bwa yaliyobingirishwa na ku-
wekwa mahali pake na safu
moja ya mbao;[c] na gharama
zote zilipwe kutoka katika
nyumba ya mfalme.[d] **5** Pia,
vyombo vya dhahabu na fedha
vya nyumba ya Mungu amba-
vyo Nebukadneza alivichukua
katika hekalu lililokuwa Yeru-
salemu na kuvileta Babiloni[e]
virudishwe, ili viwekwe maha-
li pake katika hekalu huko Ye-
rusalemu na vihifadhiwe kati-
ka nyumba ya Mungu.’[f]
**6** “Basi, Tatenai gavana wa
eneo lililo Ng’ambo ya Mto,*
Shethar-bozenai, na wenzenu,
magavana wadogo wa eneo li-
lilo Ng’ambo ya Mto[g]—msika-
ribie mahali hapo. **7** Msiingi-
lie kazi ya nyumba hiyo ya Mu-
ngu. Gavana wa Wayahudi na
wazee wa Wayahudi wataje-
nga upya nyumba hiyo ya Mu-
ngu mahali ilipokuwa zamani.
**8** Pia, ninatoa agizo kuhusu
jambo mnalopaswa kuwafa-
nyia wazee hao wa Wayahudi
kwa ajili ya kujenga upya nyu-
mba hiyo ya Mungu: Gharama
zao zote zitalipwa bila kuche-
lewa kutoka katika hazina ya
mfalme,[a] kodi inayokusanywa
katika eneo lililo Ng’ambo ya
Mto, ili ujenzi uendelee
bila kukatizwa.[b] **9** Na cho-
chote kinachohitajiwa—ng’o-
mbe dume wachanga[c] pamoja
na kondoo dume[d] na wanako-
ndoo[e] kwa ajili ya dhabihu za
kuteketezwa kwa Mungu wa
mbinguni, ngano,[f] chumvi,[g] di-
vai,[h] na mafuta,[i] kama wata-
kavyosema makuhani walio
Yerusalemu—waendelee kupe-
wa vitu hivyo siku baada ya
siku bila kukosa, **10** ili wae-
ndelee kutoa matoleo yanayo-
mpendeza Mungu wa mbingu-
ni na kumwombea mfalme na
wanawe wawe na maisha ma-
refu.[j] **11** Pia nimetoa agizo
kwamba yeyote atakayevunja
amri hii, nguzo itang’olewa
katika nyumba yake naye ata-
tundikwa juu ya nguzo hiyo,
na nyumba yake itafanywa
kuwa choo cha umma* kwa
sababu ya kosa hilo. **12** Na
Mungu aliyefanya jina lake li-
kae huko[k] na ampindue mfal-
me yeyote na watu watakao-
nyoosha mkono ili kukiuka
agizo hili na kuiharibu nyu-
mba ya Mungu, iliyo Yerusale-
mu. Mimi, Dario, ninatoa agi-
zo hili. Nalo litekelezwe bila
kukawia.”
**13** Ndipo Tatenai gavana
wa eneo lililo Ng’ambo ya
Mto, Shethar-bozenai,[l] na we-
nzao, wakatekeleza bila ku-
kawia kila jambo ambalo Mfal-
me Dario alikuwa ameagiza.
**14** Nao wazee wa Wayahudi
wakaendelea kujenga na ku-
fanya maendeleo,[m] wakitiwa
moyo na nabii Hagai[n] na Zeka-
ria[o] mjukuu wa Ido; wakamali-

SURA YA 6
a 2Nya 36:22, 23; Ezr 1:1-3
b 1Fa 6:2
c Ezr 3:7; Ezr 5:8
d Ezr 7:20; Isa 49:23
e 2Fa 25:13-15; 2Nya 36:7, 18; Da 1:1, 2; Da 5:2
f Ezr 1:8, 11
g Ezr 5:3, 6

Safu ya 2
a Ezr 7:20; Hag 2:7, 8
b Ezr 5:5
c Law 1:3, 5
d Law 1:10
e Hes 28:3
f Law 2:1
g Law 2:13
h Hes 15:5
i Kut 27:20; Law 2:4
j Ezr 7:23
k Kum 12:5, 6; 2Nya 7:16
l Ezr 5:6
m Ezr 3:8; Ezr 4:3
n Hag 1:12
o Ezr 5:1, 2; Zek 1:1, 7; Zek 6:15

**6:3** *Karibu mita 26.7 (futi 87.6). Angalia Nyongeza B14. **6:6** *Au “maeneo yaliyo magharibi ya Mto Efrati.”

**6:11** *Au labda, “eneo la takataka; rundo la mavi.”

za kujenga kulingana na agi-
zo la Mungu wa Israeli[a] na agi-
zo la Koreshi,[b] Dario,[c] na Mfal-
me Artashasta[d] wa Uajemi.
**15** Wakamaliza kujenga nyu-
mba hiyo katika siku ya tatu
ya mwezi wa Adari,* katika
mwaka wa sita wa utawala wa
Mfalme Dario.

**16** Ndipo Waisraeli, maku-
hani, Walawi,[e] na watu wengi-
ne waliotoka uhamishoni wa-
kaizindua* nyumba ya Mungu
kwa shangwe. **17** Nao waka-
leta kwa ajili ya kuzindua nyu-
mba ya Mungu ng'ombe dume
100, kondoo dume 200, wana-
kondoo 400, na mbuzi dume
12 kuwa dhabihu ya dhambi
kwa ajili ya Waisraeli wote, ku-
lingana na idadi ya makabila
ya Israeli.[f] **18** Nao wakawa-
panga makuhani katika maku-
ndi yao na Walawi katika viku-
ndi vyao kwa ajili ya utumishi
wa Mungu huko Yerusalemu,[g]
kama ilivyoandikwa katika ki-
tabu cha Musa.[h]

**19** Na watu hao waliotoka
uhamishoni wakasherehekea
Pasaka siku ya 14 ya mwe-
zi wa kwanza.[i] **20** Makuhani
na Walawi wote, walikuwa wa-
mejitakasa,[j] hivyo wote wali-
kuwa safi; basi wakachinja
mnyama wa Pasaka kwa ajili
ya watu wote waliotoka uha-
mishoni, kwa ajili ya maku-
hani wenzao, na kwa ajili yao
wenyewe. **21** Kisha Waisrae-
li waliorudi kutoka uhamisho-
ni wakala pamoja na kila mtu
aliyekuwa amejiunga nao na
kujitenga na uchafu wa matai-
fa ya nchi hiyo ili kumwabu-
du* Yehova Mungu wa Israeli.[k]

**22** Pia, wakasherehekea kwa
shangwe Sherehe ya Mika-
te Isiyo na Chachu[a] kwa siku
saba, kwa maana Yehova ali-
wafanya washangilie na aliku-
wa ameugeuza moyo wa mfal-
me wa Ashuru ili awatendee
mema,[b] hivi kwamba aka-
waunga mkono* katika kazi ya
nyumba ya Mungu wa kweli,
Mungu wa Israeli.

**7** Baada ya mambo hayo, wa-
kati wa utawala wa Mfal-
me Artashasta[c] wa Uajemi,
Ezra*[d] akarudi. Alikuwa mwa-
na wa Seraya,[e] mwana wa
Azaria, mwana wa Hilkia,[f]
**2** mwana wa Shalumu, mwa-
na wa Sadoki, mwana wa Ahi-
tubu, **3** mwana wa Amaria,
mwana wa Azaria,[g] mwana wa
Merayothi, **4** mwana wa Ze-
raya, mwana wa Uzi, mwana
wa Buki, **5** mwana wa Abi-
shua, mwana wa Finehasi,[h]
mwana wa Eleazari,[i] mwa-
na wa kuhani mkuu Haruni.[j]
**6** Huyo Ezra alitoka Babiloni.
Alikuwa mwandishi* na alii-
jua vizuri# Sheria ya Musa,[k]
iliyotolewa na Yehova Mungu
wa Israeli. Mfalme alimpa kila
kitu alichoomba, kwa maa-
na mkono wa Yehova Mungu
wake ulikuwa juu yake.

**7** Baadhi ya Waisraeli, ma-
kuhani, Walawi,[l] waimbaji,[m]
walinzi wa malango,[n] na
watumishi wa hekaluni,*[o]
wakapanda kwenda Yerusa-
lemu katika mwaka wa
saba wa utawala wa Mfal-
me Artashasta. **8** Naye Ezra
akaja Yerusalemu mwezi wa

---

**6:15** * Angalia Nyongeza B15. **6:16** * Au "wakaiweka wakfu." **6:21** * Tnn., "kumtafuta."

**6:22** * Tnn., "akaitia nguvu mikono yao." **7:1** * Maana yake "Msaada." **7:6** * Au "Alinakili maandishi." # Au "Alikuwa mwandishi stadi wa." **7:7** * Au "Wanethini." Tnn., "waliotolewa."

---

**SURA YA 6**
*a* Hag 1:8
*b* 2Nya 36:23; Ezr 1:2, 3; Isa 44:28
*c* Ezr 6:12
*d* Ezr 7:12, 13
*e* 1Nya 9:2; Ne 7:73
*f* 2Nya 7:5
*g* 1Nya 23:6
*h* Hes 3:6
*i* Kut 12:2, 14; Law 23:5; Kum 16:1; Est 3:7
*j* Kut 30:19, 20; Law 21:8; Law 22:2, 3
*k* Kut 12:48; Hes 9:14

**Safu ya 2**
*a* Kut 12:17; Law 23:6
*b* Ezr 7:27; Met 21:1

**SURA YA 7**
*c* Ne 2:1
*d* Ne 8:2; Ne 12:26
*e* 1Nya 6:14
*f* 2Fa 22:8
*g* 2Nya 31:10
*h* Hes 25:11; Amu 20:28
*i* Kut 6:23, 25; Hes 3:32; Kum 10:6
*j* Kut 7:1; Kut 28:1
*k* Ne 8:1, 4
*l* Ezr 8:18, 19
*m* 1Nya 6:31, 32
*n* 1Nya 9:22-27
*o* 1Nya 9:2; Ezr 8:20

tano, katika mwaka wa saba
wa utawala wa mfalme
huyo. **9** Alianza safari ya ku-
toka Babiloni siku ya kwanza
ya mwezi wa kwanza, akafi-
ka Yerusalemu siku ya kwa-
nza ya mwezi wa tano, kwa sa-
babu mkono mwema wa Mu-
ngu wake ulikuwa juu yake.[a]
**10** Ezra alikuwa ameutayari-
sha moyo wake* kuichungu-
za Sheria ya Yehova na kui-
fuata,[b] na kufundisha masha-
rti ya sheria hiyo na maamuzi
yake katika Israeli.[c]

**11** Ifuatayo ni nakala ya ba-
rua ambayo Mfalme Artasha-
sta alimpa Ezra aliyekuwa ku-
hani na mwandishi,* mwenye
ujuzi mwingi# kuhusu amri za
Yehova na masharti aliyowapa
Waisraeli:

**12** * “Artashasta,[d] mfalme
wa wafalme, kwa kuhani Ezra,
mwandishi# wa Sheria ya Mu-
ngu wa mbinguni: Na uwe na
amani kamili. Na sasa **13** ni-
metoa agizo kwamba kila mtu
katika milki yangu ambaye ni
mmoja wa watu wa Israeli na
pia makuhani wao na Wala-
wi, ambaye angependa kwe-
nda nawe Yerusalemu aende.[e]
**14** Kwa maana umetumwa na
mfalme na washauri wake
saba ili kuchunguza kama
watu walio Yuda na Yerusale-
mu wanafuata Sheria ya Mu-
ngu wako uliyo nayo,* **15** na
kuchukua fedha na dhahabu
ambayo mfalme na washau-
ri wake wamemtolea kwa hia-
ri Mungu wa Israeli, ambaye
makao yake yako Yerusale-
mu, **16** pamoja na fedha na
dhahabu yote ambayo utapo-
kea* katika mkoa wote# wa
Babiloni, na pia zawadi amba-
zo watu na makuhani hutoa
kwa hiari kwa ajili ya nyu-
mba ya Mungu wao iliyo Yeru-
salemu.[a] **17** Na bila kukawia
utanunua kwa pesa hizo ng’o-
mbe dume,[b] kondoo dume,[c]
wanakondoo,[d] na matoleo
yao ya nafaka[e] na matoleo yao
ya kinywaji,[f] nawe utavitoa
juu ya madhabahu ya nyumba
ya Mungu wenu huko Yeru-
salemu.

**18** “Na fedha na dhahabu
itakayobaki, wewe na ndugu
zako mnaweza kuitumia mta-
kavyopenda, kulingana na
mapenzi ya Mungu wenu.
**19** Na vyombo vyote utaka-
vyopewa kwa ajili ya utumishi
wa nyumba ya Mungu wako,
unapaswa kuvipeleka mbele
za Mungu huko Yerusalemu.[g]
**20** Na kitu kingine chocho-
te unachohitaji kutoa kwa aji-
li ya nyumba ya Mungu wako,
utakitoa kutoka katika hazina
ya mfalme.[h]

**21** “Mimi, Mfalme Artasha-
sta, nimewaagiza waweka-
hazina wote katika eneo lililo
Ng’ambo ya Mto* wampe bila
kukawia kila kitu atakachoo-
mba Ezra,[i] kuhani na mwandi-
shi wa# Sheria ya Mungu wa
mbinguni, **22** hata akiomba
talanta 100 za fedha,* kori 100

SURA YA 7
a Ezr 8:22
b Kum 5:1; Kum 17:10
c Kum 33:8, 10; Mal 2:7
d Ezr 6:14; Ne 2:1
e Ezr 1:2, 3

Safu ya 2
a Ezr 1:5, 6; Ezr 8:25
b Law 1:3
c Law 1:10
d Hes 28:3
e Hes 15:4
f Hes 15:5
g Ezr 8:30
h Ezr 6:3, 4; Ezr 6:8
i Ezr 7:6; Ne 8:2

**7:10** *Au “alikuwa ameazimia moyo-ni mwake.” **7:11** *Au “mtu aliyenakili maandishi.” #Au “aliyenakili maneno.” **7:12** *Mwanzoni, maandishi ya Ezr 7:12 hadi 7:26 yaliandikwa katika Kiaramu. #Au “aliyenakili maandishi.” **7:14** *Tnn., “iliyo mkononi mwako.”

**7:16** *Tnn., “utapata.” #Au, “wilaya yote ya utawala.” **7:21** *Au “maeneo yaliyo magharibi ya Mto Efrati.” #Au “aliyenakili maandishi ya.” **7:22** *Talanta ilikuwa sawa na kilogramu 34.2. Angalia Nyongeza B14.

za ngano,* bathi 100 za di-
vai,#[a] bathi 100 za mafuta,[b]
na chumvi isiyo na kipimo.[c]
**23** Kila jambo ambalo Mungu
wa mbinguni ameagiza linapa-
swa kufanywa kwa bidii kwa
ajili ya nyumba ya Mungu wa
mbinguni,[d] ili ghadhabu yake
isije dhidi ya milki yangu na
wanangu.[e] **24** Pia ninawaju-
lisha kwamba hairuhusiwi
kuwatoza kodi, wala ushuru,[f]
wala ada yoyote makuhani na
Walawi, wanamuziki,[g] walinzi
wa malango, watumishi wa he-
kaluni,*[h] na wafanyakazi wa
nyumba hii ya Mungu.

**25** "Na wewe, Ezra, kulinga-
na na hekima uliyopewa na
Mungu wako,* teua mahaki-
mu na waamuzi ili wawahuku-
mu watu wote katika eneo lili-
lo Ng'ambo ya Mto, wote wa-
naojua sheria za Mungu wako;
nanyi mnapaswa kumfundi-
sha yeyote asiyezijua.[i] **26** Na
kila mtu ambaye hatafuata
Sheria ya Mungu wako na she-
ria ya mfalme anapaswa ku-
hukumiwa upesi, iwe ni kuua-
wa, kufukuzwa nchini, kuto-
zwa faini, au kufungwa gere-
zani."

**27** Yehova Mungu wa maba-
bu zetu na asifiwe, ambaye
alitia ndani ya moyo wa mfal-
me wazo la kuipamba nyumba
ya Yehova iliyo Yerusalemu![j]
**28** Naye amenitendea kwa
upendo mshikamanifu mbele
ya mfalme,[k] washauri wake,[l]
na wakuu wote wa mfalme we-

**7:22** *Kori moja ilikuwa sawa na lita 220 (kilogramu 170 hivi). Angalia Nyongeza B14. #Bathi ilikuwa sawa na lita 22. Angalia Nyongeza B14. **7:24** *Au "Wanethini." Tnn., "waliotolewa." **7:25** *Tnn., "kulingana na hekima ya Mungu wako iliyo mkononi mwako."

SURA YA 7
a Hes 15:5
b Kut 27:20; Law 2:1
c Law 2:13
d Ezr 1:2
e Ezr 6:9, 10
f Ne 5:4
g 1Nya 15:16
h 1Nya 9:2
i Ne 8:2, 3
j Ezr 6:22; Met 21:1; Isa 60:13
k Ezr 9:9; Ne 1:11
l Ezr 7:14

Safu ya 2

SURA YA 8
a Ezr 7:7
b 1Nya 6:3, 4
c Kut 6:23
d Ezr 2:1, 6
e Ezr 2:1, 8; Ezr 10:27, 44
f Ezr 2:1, 15
g Ezr 2:1, 7
h Ezr 2:1, 4
i Ezr 2:1, 11; Ezr 10:28, 44

nye nguvu. Hivyo nikajipa uja-
siri* kwa sababu mkono wa
Yehova Mungu ulikuwa juu ya-
ngu, nami nikawakusanya wa-
naume waliokuwa viongozi#
katika Israeli ili wapande pa-
moja nami.

**8** Basi hawa ndio waliokuwa
viongozi wa koo* na hii
ndiyo orodha ya ukoo wa wale
waliopanda pamoja nami ku-
toka Babiloni wakati wa uta-
wala wa Mfalme Artashasta:[a]
**2** ukoo wa wana wa Fineha-
si,[b] Gershomu; wa wana
wa Ithamari,[c] Danieli; wa
wana wa Daudi, Hatushi;
**3** wa wana wa Shekania,
wa wana wa Paroshi, Zeka-
ria, na pamoja naye kulikuwa
na wanaume 150 walioandiki-
shwa; **4** wa wana wa Pahath-
moabu,[d] Elieho-enai mwana
wa Zeraya, na wanaume
200 pamoja naye; **5** wa wana
wa Zatu,[e] Shekania mwana wa
Yahazieli, na wanaume 300
pamoja naye; **6** wa wana wa
Adini,[f] Ebedi mwana wa Yona-
thani, na wanaume 50 pamo-
ja naye; **7** wa wana wa Ela-
mu,[g] Yeshaya mwana wa Atha-
lia, na wanaume 70 pamoja
naye; **8** wa wana wa Shefa-
tia,[h] Zebadia mwana wa Mi-
kaeli, na wanaume 80 pamo-
ja naye; **9** wa wana wa Yoa-
bu, Obadia mwana wa Yehie-
li, na wanaume 218 pamoja
naye; **10** wa wana wa Bani,
Shelomithi mwana wa Yosi-
fia, na wanaume 160 pamo-
ja naye; **11** wa wana wa Be-
bai,[i] Zekaria mwana wa Bebai,
na wanaume 28 pamoja naye;

**7:28** *Au "nikajipa nguvu." #Tnn., "vichwa." **8:1** *Yaani, ukoo wa upande wa baba.

**12** wa wana wa Azgadi,[a] Yo-
hanani mwana wa Hakatani,
na wanaume 110 pamoja naye;
**13** wa wana wa Adonikamu,[b]
wale waliokuwa wa mwisho,
haya ndiyo majina yao: Elifele-
ti, Yeieli, na Shemaya, na wa-
naume 60 pamoja nao; **14** na
wa wana wa Bigvai,[c] Uthai na
Zabudu, na wanaume 70 pa-
moja nao.

**15** Nikawakusanya kwenye
mto unaoelekea Ahava;[d] nasi
tukapiga kambi hapo siku
tatu. Lakini nilipowakagua
watu na makuhani, sikupata
Mlawi hata mmoja. **16** Kwa
hiyo nikawatuma wajumbe
wawaite Eliezeri, Arieli, She-
maya, Elnathani, Yaribu, Elna-
thani, Nathani, Zekaria, na
Meshulamu, waliokuwa vio-
ngozi, na Yoyaribu na
Elnathani, waliokuwa walimu.
**17** Kisha nikawapa amri ku-
husu Ido kiongozi wa Kasi-
fia. Nikawaagiza wamwambie
Ido na ndugu zake, watumi-
shi wa hekaluni* waliokuwa
huko Kasifia, watuletee wahu-
dumu kwa ajili ya nyumba ya
Mungu wetu. **18** Kwa kuwa
mkono mwema wa Mungu
wetu ulikuwa juu yetu, wa-
lituletea mwanamume mwe-
nye busara kutoka kwa wana
wa Mali[e] mjukuu wa Lawi
mwana wa Israeli, aliyeitwa
Sherebia,[f] na wanawe na ndu-
gu zake, wanaume 18; **19** na
Hashabia, na pamoja naye Ye-
shaya kutoka kwa Wamera-
ri,[g] ndugu zake na wana wao,
wanaume 20. **20** Na kuliku-
wa na watumishi wa hekalu-
ni* 220, ambao Daudi na wa-
kuu walikuwa wamewatoa
kwa ajili ya utumishi wa Wala-
wi, wote walikuwa wametajwa
kwa majina.

**21** Kisha nikatangaza kwa-
mba watu wafunge hapo kwe-
nye mto Ahava, ili tujinyenye-
keze mbele za Mungu wetu,
na kumwomba atuongoze ka-
tika safari yetu, sisi na wa-
toto wetu na mali zetu zote.
**22** Niliona aibu kumwomba
mfalme wanajeshi na wapa-
nda farasi watulinde dhidi ya
maadui njiani, kwa sababu tu-
likuwa tumemwambia mfal-
me: "Mkono mwema wa Mu-
ngu wetu uko juu ya wale wote
wanaomtafuta,[a] lakini nguvu
zake na hasira yake iko dhi-
di ya wote wanaomwacha."[b]
**23** Basi tukafunga na kumwo-
mba Mungu wetu kuhusu
jambo hilo, naye akasikiliza
maombi yetu.[c]

**24** Kisha nikachagua wa-
kuu 12 wa makuhani, yaani,
Sherebia na Hashabia,[d] pa-
moja na kumi kati ya ndu-
gu zao. **25** Nikawapimia fe-
dha na dhahabu na vyombo,
mchango ambao mfalme na
washauri wake na wakuu
wake na Waisraeli wote wa-
liokuwa hapo walitoa kwa aji-
li ya nyumba ya Mungu wetu.[e]
**26** Basi nikapima na kuwaka-
bidhi talanta 650 za fedha,*
vyombo 100 vya fedha vye-
nye thamani ya talanta mbi-
li, na talanta 100 za dhaha-
bu, **27** mabakuli madogo 20
ya dhahabu yenye thamani ya
dariki 1,000,* na vyombo vi-
wili vya shaba bora, nyeku-

---

**8:17, 20** *Au "Wanethini." Tnn., "waliotolewa."

**8:26** *Talanta ilikuwa sawa na kilogramu 34.2. Angalia Nyongeza B14. **8:27** *Dariki ilikuwa sarafu ya dhahabu ya Waajemi. Angalia Nyongeza B14.

---

**SURA YA 8**

*a* Ezr 2:1, 12
*b* Ne 7:6, 18
*c* Ezr 2:1, 14
*d* Ezr 8:31
*e* Hes 3:20
*f* Ezr 8:24, 25
*g* 1Nya 6:16

**Safu ya 2**

*a* 2Nya 16:9; Ezr 7:6; Ezr 7:28; Zek 4:6
*b* 2Nya 15:2
*c* 2Nya 7:14; Yer 29:10, 12; Yer 50:4, 5
*d* Ezr 8:18, 19
*e* Ezr 7:14-16; Ezr 7:19

ndu inayong’aa, inayotamanika kama dhahabu.

**28** Kisha nikawaambia: “Ninyi ni watakatifu kwa Yehova,[a] na vyombo hivi ni vitakatifu, na fedha na dhahabu hii ni matoleo ya hiari kwa Yehova Mungu wa mababu zenu. **29** Mvilinde kwa makini hadi mtakapovipima mbele ya wakuu wa makuhani na Walawi na wakuu wa koo za Waisraeli huko Yerusalemu,[b] katika vyumba vya* nyumba ya Yehova.” **30** Makuhani na Walawi wakapokea fedha na dhahabu na vyombo walivyopimiwa, ili wavilete Yerusalemu kwenye nyumba ya Mungu wetu.

**31** Mwishowe tukaondoka kwenye mto Ahava[c] siku ya 12 ya mwezi wa kwanza[d] na kuelekea Yerusalemu, na mkono wa Mungu wetu ulikuwa juu yetu, naye akatuokoa kutoka mikononi mwa maadui na wavamizi njiani. **32** Basi tukafika Yerusalemu[e] na kukaa huko siku tatu. **33** Kisha siku ya nne tukapima ile fedha na dhahabu na vyombo katika nyumba ya Mungu wetu,[f] tukamkabidhi Meremothi[g] mwana wa kuhani Uriya, aliyekuwa pamoja na Eleazari mwana wa Finehasi, pamoja na Walawi Yozabadi[h] mwana wa Yeshua na Noadia mwana wa Binui.[i] **34** Kila kitu kilihesabiwa na kupimwa, na uzito wote ukaandikwa. **35** Wale waliotoka uhamishoni, waliokuwa utekwani, wakamtolea Mungu wa Israeli dhabihu za kuteketezwa, ng’ombe dume 12[j] kwa ajili ya Waisraeli wote, kondoo dume 96,[a] wanakondoo dume 77, mbuzi dume 12[b] kwa ajili ya dhabihu ya dhambi; hizo zote zilikuwa dhabihu za kuteketezwa zilizotolewa kwa Yehova.[c]

**36** Kisha tukawapa maliwali* wa mfalme[d] na magavana waliokuwa Ng’ambo ya Mto#[e] maagizo ya mfalme, nao wakawategemeza watu na nyumba ya Mungu wa kweli.[f]

**9** Baada ya mambo hayo kufanywa, wakuu wakaja na kuniambia: “Watu wa Israeli na makuhani na Walawi hawajajitenga na watu wa mataifa ya nchi mbalimbali na mazoea yao yanayochukiza,[g] ya Wakanaani, Wahiti, Waperizi, Wayebusi, Waamoni, Wamoabu, Wamisri,[h] na Waamori.[i] **2** Wamejichukulia baadhi ya mabinti wa mataifa hayo kuwa wake zao na kuwachukulia wana wao pia.[j] Sasa wao, uzao mtakatifu,*[k] wamechanganyika na watu wa mataifa ya nchi mbalimbali.[l] Wakuu na watawala wasaidizi ndio wanaoongoza katika ukosefu huu wa uaminifu.”

**3** Mara tu niliposikia jambo hilo, nikalirarua vazi langu na joho langu lisilo na mikono na kung’oa baadhi ya nywele za kichwa changu na ndevu zangu, nami nikaketi chini kwa mshtuko. **4** Kisha kila mtu aliyehofu* maneno ya Mungu wa Israeli akakusanyika kunizunguka

SURA YA 8

a Law 21:6-8; Isa 52:11
b Ezr 7:19; Ezr 8:33
c Ezr 8:15, 21
d Est 3:7
e Ezr 7:8
f Ezr 7:19; Ezr 8:29
g Ne 3:4, 21
h Ne 8:7
i Ne 12:1, 8
j Law 1:3

Safu ya 2

a Law 1:10
b Law 22:18, 19
c Ezr 7:17
d Ezr 7:21
e Mwa 15:18
f Ezr 6:13

SURA YA 9

g Law 20:23; Kum 12:29, 30
h Law 18:3
i Mwa 15:16
j Kut 34:15, 16; Ezr 10:44
k Kut 19:5, 6
l Ne 13:1, 3

---

**8:29** *Au “majumba ya kulia chakula ya.”

**8:36** *Cheo kinachomaanisha “walinzi wa milki,” hapa cheo hicho kinawahusu magavana wa mikoa ya Milki ya Uajemi. #Au “maeneo yaliyo magharibi ya Mto Efrati.” **9:2** *Tnn., “mbegu takatifu.” **9:4** *Tnn., “aliyetetemeka kwa sababu ya.”

kwa sababu ya ukosefu wa
uaminifu wa watu walioto-
ka uhamishoni, nami nilikuwa
nimeketi chini kwa mshtuko
mpaka wakati wa toleo la na-
faka la jioni.[a]
5 Wakati wa toleo la nafa-
ka la jioni,[b] niliinuka kuto-
ka mahali nilipokuwa nime-
keti kwa aibu, vazi langu na
joho langu lisilo na mikono li-
kiwa limeraruka, nikapiga ma-
goti na kumnyooshea mikono
Yehova Mungu wangu. **6** Ni-
kasema: "Ee Mungu wangu, ni-
naona aibu na haya kuuinua
uso wangu kwako, Ee Mungu
wangu, kwa sababu makosa
yetu yameongezeka juu ya vi-
chwa vyetu na hatia yetu ime-
rundamana mpaka mbingu-
ni.[c] **7** Tangu siku za mababu
zetu mpaka leo hii tumekuwa
na hatia kubwa;[d] na kwa saba-
bu ya makosa yetu, sisi, wafal-
me wetu, na makuhani wetu,
tumetiwa mikononi mwa wa-
falme wa nchi nyingine, tu-
meuawa kwa upanga,[e] tume-
pelekwa utekwani,[f] tumepo-
rwa,[g] tumetiwa aibu, kama ili-
vyo leo.[h] **8** Lakini sasa kwa
muda mfupi, Yehova Mungu
wetu ametuonyesha kibali
kwa kuruhusu baadhi yetu tu-
ponyoke na kutupatia sehemu
salama* mahali pake patakati-
fu,[i] ili kuyafanya macho yetu
yang'ae, Ee Mungu wetu, na
kutupumzisha kidogo kutoka
katika utumwa wetu. **9** Inga-
wa sisi ni watumwa,[j] Mungu
wetu hajatuacha utumwani;
bali ametutendea kwa upe-
ndo mshikamanifu mbele ya
wafalme wa Uajemi,[k] ili kutu-
pumzisha tuweze kuisimami-
sha nyumba ya Mungu wetu[l]
na kuijenga upya nyumba hiyo
ambayo ni magofu na kutu-
patia ukuta wa mawe* katika
Yuda na Yerusalemu.
**10** "Lakini tuseme nini
sasa, Ee Mungu wetu, baa-
da ya hayo? Kwa maana tu-
meziacha amri zako, **11** uli-
zotupatia kupitia watumi-
shi wako manabii, ukise-
ma: 'Nchi ambayo mnaingia
kuimiliki ni nchi chafu kwa
kuwa watu waliomo ni wacha-
fu, kwa sababu ya matendo
yao yanayochukiza ambayo
wameyajaza kutoka mwisho
mmoja hadi mwingine kwa
uchafu wao.[a] **12** Kwa hiyo,
msiwaruhusu mabinti zenu
waolewe na wana wao, wala
msikubali wana wenu wa-
waoe mabinti zao;[b] msiwata-
kie kamwe amani wala mafa-
nikio,[c] ili mzidi kupata ngu-
vu na kula mema ya nchi na
kuimiliki ili wana wenu wai-
rithi milele.' **13** Baada ya
yote yaliyotupata kwa saba-
bu ya matendo yetu maovu na
hatia yetu kubwa—kwa maa-
na wewe, Ee Mungu wetu, hu-
jatutendea kulingana na ma-
kosa yetu,[d] nawe umeruhu-
su sisi tulio hapa tuponyo-
ke[e]— **14** je, tuvunje tena
amri zako na kufanya mapa-
tano ya ndoa* na watu wa-
naotenda mambo haya yana-
yochukiza?[f] Je, hutatukasiri-
kia vikali na kutuangamiza
kabisa, hata kusiwe na yeyo-
te atakayebaki wala kuoko-
ka? **15** Ee Yehova Mungu wa
Israeli, wewe ni mwadilifu,[g]
kwa maana tumeokoka na ku-
baki mpaka leo. Sasa tumesi-

SURA YA 9
a Kut 29:41
b Hes 28:4, 5
c Da 9:7
d Hes 32:14; 2Nya 29:6
e 2Fa 10:32; 2Nya 36:17
f 2Fa 17:22, 23; 2Fa 25:6, 7
g 2Fa 17:20
h Ne 9:32
i Ne 9:31; Zb 138:7
j Ne 9:36, 37
k Ezr 1:1-3
l Ezr 6:14; Zek 4:9

Safu ya 2
a Law 18:24; Kum 12:30, 31; Kum 18:9-11
b Kut 23:32; Kut 34:15, 16; Kum 7:3, 4; Yos 23:12, 13
c Kum 23:3, 6
d Zb 103:8, 10; Omb 3:22
e Zb 106:46
f Ezr 9:1; Ne 13:23
g Ne 9:33; Da 9:7

**9:8** *Tnn., "kigingi."

**9:9** *Au "ukuta wa ulinzi." **9:14** *Au "na kuoana."

mama mbele zako tukiwa na
hatia, kwa maana hatuwezi
kusimama mbele zako kwa sa-
babu ya jambo hili."[a]

**10** Ezra alipokuwa akisa-
li[b] na kuungama, aki-
lia na kulala kifudifudi mbele
ya nyumba ya Mungu wa kwe-
li, umati mkubwa wa wanau-
me, wanawake, na watoto wa
Israeli wakakusanyika kumzu-
nguka, kwa maana watu wa-
likuwa wakilia sana. **2** Ndi-
po Shekania mwana wa Ye-
hieli[c] wa wana wa Elamu[d] aka-
mwambia Ezra: "Tumetenda
kwa ukosefu wa uaminifu dhi-
di ya Mungu wetu kwa kuoa*
wanawake wa kigeni kutoka
kwa mataifa ya nchi hii.[e] Inga-
wa hivyo, bado kuna tumai-
ni kwa Israeli. **3** Basi na tu-
fanye agano na Mungu wetu[f]
la kuwafukuza wake hao wote
na watoto wao kulingana na
mwongozo wa Yehova na wa
wale wanaohofu* amri ya Mu-
ngu wetu.[g] Na tutende kuli-
ngana na Sheria. **4** Simama,
kwa maana jambo hili ni ju-
kumu lako, nasi tuko pamoja
nawe. Uwe imara na uchukue
hatua."

**5** Ndipo Ezra akasimama,
akawaapisha wakuu wa ma-
kuhani, Walawi, na Wais-
raeli wote kwamba watafa-
nya kama ilivyosemwa.[h] Basi
wakaapa. **6** Sasa Ezra akao-
ndoka mbele ya nyumba ya
Mungu wa kweli na kwenda
katika chumba cha* Yehoha-
nani mwana wa Eliashibu.
Ingawa alienda huko, haku-
la chakula wala kunywa maji,
kwa maana alikuwa akiombo-
leza kwa sababu ya ukosefu
wa uaminifu wa watu walioto-
ka uhamishoni.[a]

**7** Ndipo wakatangaza kote-
kote katika Yuda na Yerusale-
mu kwamba watu wote walio-
toka uhamishoni wakusanyike
Yerusalemu; **8** na wakuu na
wanaume wazee wakaamua
kwamba yeyote ambaye ha-
ngekuja katika muda wa siku
tatu, mali zake zote zingechu-
kuliwa,* naye angefukuzwa
kutoka kwenye kutaniko la
watu waliotoka uhamisho-
ni.[b] **9** Basi wanaume wote
wa Yuda na Benjamini waka-
kusanyika Yerusalemu katika
muda wa siku tatu, yaani, ka-
tika mwezi wa tisa siku ya 20
ya mwezi huo. Watu wote wa-
likuwa wameketi kwenye uwa-
nja wa nyumba ya Mungu wa
kweli, wakitetemeka kwa sa-
babu ya jambo hilo na kwa sa-
babu ya mvua kubwa.

**10** Kisha kuhani Ezra akasi-
mama na kuwaambia: "Mmete-
nda kwa ukosefu wa uaminifu
kwa kuoa wanawake wa kige-
ni[c] na hivyo mmeongeza hatia
ya Israeli. **11** Sasa ungame-
ni kwa Yehova Mungu wa ma-
babu zenu na mfanye mape-
nzi yake. Jitengeni na watu
wa mataifa na hawa wake wa
kigeni."[d] **12** Ndipo kutaniko
lote likajibu hivi kwa sauti
kubwa: "Ni wajibu wetu kufa-
nya kikamili mambo unayotua-
mbia. **13** Hata hivyo, watu ni
wengi, na haya ni majira ya
mvua. Haiwezekani kusimama
nje, na jambo hili halitama-
lizika kwa siku moja au mbi-
li, kwa maana tumeasi sana
katika jambo hili. **14** Basi,

**10:2** * Au "kwa kuwaingiza ndani ya nyumba zetu." **10:3** * Tnn., "wanaotetemekea." **10:6** * Au "jumba la kulia chakula la."

**10:8** * Au "zingezuiliwa."

SURA YA 9
*a* Zb 130:3; Zb 143:2

SURA YA 10
*b* Ezr 9:5, 6
*c* Ezr 10:26, 44
*d* Ezr 2:1, 7
*e* Ezr 9:2
*f* 2Fa 11:17; 2Nya 29:10; 2Nya 34:31
*g* Ezr 9:4
*h* Ne 10:28-30

Safu ya 2
*a* Ezr 9:3, 4; Da 9:3-5
*b* Ezr 7:26
*c* Ne 13:23
*d* Kum 7:3, 4; Ne 13:3; 2Ko 6:17

tafadhali, acha wakuu wetu
waliwakilishe kutaniko lote;[a]
na watu wote katika majiji
yetu ambao wameoa wanawa-
ke wa kigeni waje wakati ulio-
wekwa, pamoja na wazee na
waamuzi wa kila jiji, mpaka tu-
takapoituliza hasira inayowa-
ka ya Mungu wetu kuhusiana
na jambo hili.”
**15** Hata hivyo, Yonathani
mwana wa Asaheli na Yah-
zeya mwana wa Tikva waka-
pinga jambo hilo, na Me-
shulamu na Shabethai, wa-
liokuwa Walawi,[b] wakawau-
nga mkono. **16** Lakini watu
waliotoka uhamishoni waka-
fanya kama ilivyokubaliwa;
na kuhani Ezra na viongozi
wa koo,* watu wote ambao
majina yao yalikuwa ya-
meorodheshwa, wakakusanyi-
ka peke yao siku ya kwanza
ya mwezi wa kumi ili kuchu-
nguza jambo hilo; **17** na ku-
fikia siku ya kwanza ya mwe-
zi wa kwanza wakamaliza ku-
wachunguza wanaume wote
waliokuwa wameoa wanawake
wa kigeni. **18** Na ikagundu-
liwa kwamba baadhi ya wana
wa makuhani walikuwa wa-
meoa wanawake wa kigeni:[c]
kutoka kwa wana wa Yeshua[d]
mwana wa Yehosadaki na ndu-
gu zake, Maaseya, Eliezeri, Ya-
ribu, na Gedalia. **19** Lakini
wakaahidi* kuwafukuza wake
zao, na kwa kuwa walikuwa
na hatia, wangetoa kondoo
dume wa kundi kwa ajili ya ha-
tia yao.[e]
**20** Kutoka kwa wana wa
Imeri,[f] kulikuwa na Hana-
ni na Zebadia; **21** na kutoka
kwa wana wa Harimu,[g] Maa-
seya, Eliya, Shemaya, Yehie-
li, na Uzia; **22** na kutoka kwa
wana wa Pashuri,[a] Elioenai,
Maaseya, Ishmaeli, Nethaneli,
Yozabadi, na Eleasa. **23** Na
kutoka kwa Walawi, kuliku-
wa na Yozabadi, Shimei, Ke-
laya (yaani, Kelita), Pethahia,
Yuda, na Eliezeri; **24** na ku-
toka kwa waimbaji, Eliashi-
bu; na kutoka kwa walinzi wa
malango, Shalumu, Telemu,
na Uri.
**25** Na kutoka Israeli, kuto-
ka kwa wana wa Paroshi,[b] ku-
likuwa na Ramia, Izia, Malki-
ya, Miyamini, Eleazari, Malki-
ya, na Benaya; **26** na kutoka
kwa wana wa Elamu,[c] Mata-
nia, Zekaria, Yehieli,[d] Abdi,
Yeremothi, na Eliya; **27** na
kutoka kwa wana wa Zatu,[e]
Elioenai, Eliashibu, Matania,
Yeremothi, Zabadi, na Aziza;
**28** na kutoka kwa wana wa
Bebai,[f] Yehohanani, Hanania,
Zabai, na Athlai; **29** na ku-
toka kwa wana wa Bani, Me-
shulamu, Maluku, Adaya, Ya-
shubu, Sheali, na Yeremo-
thi; **30** na kutoka kwa wana
wa Pahath-moabu,[g] Adna, Ke-
lali, Benaya, Maaseya, Mata-
nia, Bezaleli, Binui, na Mana-
se; **31** na kutoka kwa wana
wa Harimu,[h] Eliezeri, Ishiya,
Malkiya,[i] Shemaya, Shimeo-
ni, **32** Benjamini, Maluku,
na Shemaria; **33** kutoka kwa
wana wa Hashumu,[j] Matenai,
Matata, Zabadi, Elifeleti, Yere-
mai, Manase, na Shimei;
**34** kutoka kwa wana wa
Bani, Maadai, Amramu, na
Ueli, **35** Benaya, Bedeya, Ke-
luhi, **36** Vania, Meremothi,
Eliashibu, **37** Matania, Mate-
nai, na Yaasu; **38** na kuto-
ka kwa wana wa Binui,
Shimei, **39** Shelemia, Natha-

**10:16** * Yaani, ukoo wa upande wa baba.
**10:19** * Tnn., “walipeana mikono yao ili.”

**SURA YA 10**
*a* Ezr 9:1
*b* Ne 8:7, Ne 11:16
*c* Ezr 9:1, 2, Ne 13:28, Eze 44:22, Mal 2:7, 8
*d* Ezr 2:1, 2, Ezr 3:2, Zek 6:11
*e* Law 5:17, 18
*f* 1Nya 24:3, 14, Ezr 2:1, 37
*g* 1Nya 24:3, 8, Ezr 2:1, 39

**Safu ya 2**
*a* Ezr 2:1, 38
*b* Ezr 2:1, 3, Ne 3:25
*c* Ezr 2:1, 7, Ezr 8:1, 7
*d* Ezr 10:2
*e* Ezr 2:1, 8
*f* Ezr 2:1, 11, Ezr 8:1, 11
*g* Ezr 2:1, 6
*h* Ezr 2:1, 32
*i* Ne 3:11
*j* Ezr 2:1, 19, Ne 8:4

ni, Adaya, **40** Maknadebai,
Shashai, Sharai, **41** Aza-
reli, Shelemia, Shemaria,
**42** Shalumu, Amaria, na Yo-
sefu; **43** na kutoka kwa
wana wa Nebo, Yeieli, Mati-
thia, Zabadi, Zebina, Yadai,
Yoeli, na Benaya. **44** Wote
hao walikuwa wameoa wana-
wake wa kigeni,[a] basi waka-
wafukuza wake zao pamoja na
wana wao.[b]

Safu ya 2

SURA YA 10
a Kum 7:3, 4
b Ezr 10:16, 17

# NEHEMIA

## YALIYOMO



**1** Maneno ya Nehemia*[a]
mwana wa Hakalia: Sasa
katika mwezi wa Kislevu,#
mwaka wa 20, mimi nilikuwa
katika ngome ya△ Shushani.⊠[b]
**2** Wakati huo Hanani,[c] mmoja
wa ndugu zangu, akaja pamoja
na watu wengine kutoka Yuda,
nami nikawauliza kuhusu Wa-
yahudi waliobaki walioponyo-
ka kutoka utekwani,[a] na pia
kuhusu Yerusalemu. **3** Waka-
nijibu: “Wale waliobaki na ku-
ponyoka utekwani ambao
wamebaki katika mkoa* ule

1:1 * Maana yake “Yah Hufariji.” # Angalia Nyongeza B15. △ Au “jumba la mfalme la.” ⊠ Au “Susa.”

1:3 * Au “wilaya ya utawala.”

SURA YA 1
a Ne 1:11
Ne 5:14
Ne 10:1
b Est 1:2
Est 3:15
Da 8:2
c Ne 7:2

Safu ya 2
a Yer 52:30

wako katika hali mbaya sana
na yenye kuaibisha.[a] Kuta za
Yerusalemu zimebomolewa,[b]
na malango yake yameteketete-
zwa kwa moto.”[c]
**4** Mara tu niliposikia ma-
neno hayo, nikaketi chini na
kuanza kulia na kuombole-
za kwa siku nyingi, nami ni-
kaendelea kufunga[d] na ku-
sali mbele za Mungu wa mbi-
nguni. **5** Nikasema: “Ee Ye-
hova, Mungu wa mbinguni,
Mungu mkuu na mwenye kuo-
gopesha, unayeshika agano
lako na kuwatendea kwa upe-
ndo mshikamanifu wale wa-
naokupenda na kushika amri
zako,[e] **6** tafadhali, tega si-
kio lako na ufungue macho
yako ili usikilize sala amba-
yo mimi mtumishi wako nina-
kutolea leo, mchana na usi-
ku,[f] kuhusu watumishi wako
Waisraeli, nikiungama dha-
mbi ambazo watu wa Israe-
li wamekutendea. Tumetenda
dhambi, mimi pamoja na nyu-
mba ya baba yangu.[g] **7** Kwa
hakika tumetenda mambo ma-
potovu dhidi yako[h] kwa kuwa
hatukushika amri, masharti,
na sheria ulizompa* mtumishi
wako Musa.[i]
**8** “Tafadhali, kumbuka neno
ulilomwamuru* Musa mtumi-
shi wako, ukisema: ‘Msipote-
nda kwa uaminifu, nitawata-
wanya miongoni mwa mataifa.[j]
**9** Lakini mkinirudia na kuzi-
shika amri zangu na kuzitii,
hata ingawa mtakuwa mmeta-
wanyika mpaka kwenye mwi-
sho wa mbingu, nitawakusa-
nya[k] na kuwaleta mahali amba-
po nimepachagua ili jina langu
likae hapo.’[a] **10** Wao ni watu-
mishi wako na watu wako, ulio-
wakomboa kwa uwezo wako
mkubwa na kwa mkono wako
wenye nguvu.[b] **11** Ee Yehova,
tafadhali, tega sikio lako usi-
kilize sala yangu mimi mtumi-
shi wako na sala ya watumi-
shi wako wanaofurahia kuliho-
fu jina lako, na tafadhali, nipe
mimi mtumishi wako mafa-
nikio leo, ili mtu huyu anihu-
rumie.”[c]
Basi mimi nilikuwa msima-
mizi wa vinywaji vya mfalme.[d]

**2** Katika mwezi wa Nisani,*
mwaka wa 20[e] wa utawa-
la wa Mfalme Artashasta,[f] di-
vai ililetwa mbele yake, nami
kama kawaida, nikaichukua
divai hiyo na kumpa mfalme.[g]
Lakini sikuwahi kuonekana
nikiwa mwenye huzuni mbe-
le yake. **2** Ndipo mfalme aka-
niambia: “Kwa nini unaone-
kana umehuzunika sana na
wewe si mgonjwa? Lazima una
huzuni moyoni.” Ndipo nikao-
gopa sana.
**3** Kisha nikamwambia mfal-
me: “Mfalme na aishi muda
mrefu! Kwa nini nisiwe na hu-
zuni wakati lile jiji, mahali
ambapo mababu zangu wa-
mezikwa ni magofu, na ma-
lango yake yameteketezwa
kwa moto?”[h] **4** Ndipo mfal-
me akaniuliza: “Basi unataka
nini?” Mara moja nikasali kwa
Mungu wa mbinguni.[i] **5** Ki-
sha nikamjibu mfalme: “Uki-
penda, Ee mfalme, na ikiwa
mimi mtumishi wako nimepa-
ta kibali chako, niruhusu nie-
nde Yuda, kwenye jiji amba-
lo mababu zangu wamezikwa
ili nilijenge upya.”[j] **6** Ndipo
mfalme akaniuliza hivi huku

SURA YA 1
a 1Fa 9:7; Ne 9:36, 37; Zb 79:4
b 2Fa 25:10
c Ne 2:17; Omb 1:4
d 2Nya 20:3; Ezr 8:21
e Kum 7:9; Da 9:4
f Zb 88:1; Lu 18:7
g 2Nya 29:6; Ezr 9:6
h Zb 106:6
i Law 27:34; Hes 36:13; Kum 12:1; Ne 9:34
j Law 26:33; Kum 4:27; Kum 28:64
k Kum 30:1-4

Safu ya 2
a Kum 12:5; Zb 132:13
b Law 25:42; Kum 5:15; Kum 9:26, 29
c 1Fa 8:49, 50; Ezr 7:6; Zb 106:46; Met 21:1
d Ne 2:1

SURA YA 2
e Ne 1:1
f Ezr 7:1; Ne 13:6
g Ne 1:11
h Ne 1:2, 3
i 1Sa 1:13
j Da 9:25

**1:7** *Tnn., “maamuzi ya hukumu uliyomwagiza.” **1:8** *Au “onyo ulilompa.”

**2:1** *Angalia Nyongeza B15.

malkia wake akiwa ameketi
kando yake: “Safari yako ita-
chukua muda gani, nawe uta-
rudi lini?” Basi jambo hilo li-
kampendeza mfalme, akaniru-
husu niende,[a] nami nikamwa-
mbia muda hususa.[b]
7 Kisha nikamwambia mfal-
me: “Ukipenda, Ee mfalme,
naomba nipewe barua niwa-
pelekee magavana wa eneo li-
lilo Ng’ambo ya Mto,*[c] ili wa-
niruhusu kupita hadi nifike
Yuda salama salimini, 8 pia
barua nimpelekee Asafu mtu-
nzaji wa Bustani ya Mfalme,*
ili anipe mbao za kujengea
mihimili ya malango ya Ngo-
me[d] ya ile Nyumba# na kuta
za jiji[e] na nyumba nitakayoi-
shi.” Basi mfalme akanipa ba-
rua hizo,[f] kwa sababu mkono
mwema wa Mungu wangu uli-
kuwa juu yangu.[g]
9 Mwishowe nikafika kwa
magavana wa eneo lililo
Ng’ambo ya Mto na kuwapa ba-
rua za mfalme. Pia, mfalme
alinipa wakuu wa jeshi na wa-
panda farasi. 10 Sanbalati[h]
Mhoroni na Tobia[i] ofisa* Mwa-
moni[j] waliposikia jambo hilo,
walikasirika sana kwa saba-
bu mtu fulani alikuwa ameku-
ja kuwatendea watu wa Israeli
jambo jema.
11 Hatimaye nikafika Yeru-
salemu, nami nikakaa huko
kwa siku tatu. 12 Nikaondo-
ka usiku, mimi pamoja na wa-
naume wachache, nami siku-
mwambia mtu yeyote mambo
ambayo Mungu wangu aliku-
wa ameweka moyoni mwangu
ili nilifanyie jiji la Yerusale-
mu, wala sikuwa na mnyama
mwingine ila mnyama aliyeni-
beba. 13 Nikatoka nje usiku
kupitia Lango la Bondeni,[a] ni-
kapita mbele ya Chemchemi
ya Nyoka Mkubwa, nikaele-
kea kwenye Lango la Marundo
ya Majivu,[b] nami nikachungu-
za kuta za Yerusalemu zilizo-
kuwa zimebomolewa na ma-
lango yake yaliyokuwa yame-
teketezwa kwa moto.[c] 14 Ki-
sha nikapita kuelekea kwenye
Lango la Chemchemi[d] na kue-
lekea kwenye Kidimbwi cha
Mfalme, lakini mnyama aliye-
nibeba hangeweza kupita kwa
sababu hapakuwa na nafasi
ya kutosha. 15 Hata hivyo,
nikaendelea kupanda juu bo-
ndeni*[e] usiku, nami nikaende-
lea kuukagua ukuta, nami ni-
kaingia kupitia Lango la Bo-
ndeni, kisha nikarudi.
16 Watawala wasaidizi[f] ha-
wakujua nilikokwenda au
jambo nililokuwa nikifanya,
kwa sababu sikuwa nime-
waambia Wayahudi jambo lo-
lote, wala makuhani, wala wa-
kuu, wala watawala wasaidizi,
wala wafanyakazi wengineo.
17 Hatimaye nikawaambia:
“Mnaona hali mbaya sana tu-
nayokabili, jinsi Yerusalemu
lilivyobaki magofu na mala-
ngo yake yameteketezwa kwa
moto. Njooni, tujenge upya
kuta za Yerusalemu, ili aibu
hii isiendelee.” 18 Kisha ni-
kawaambia jinsi mkono mwe-
ma wa Mungu wangu ulivyo-
kuwa juu yangu[g] na pia ma-
neno ambayo mfalme alikuwa
ameniambia.[h] Ndipo waka-
sema: “Twendeni tukajenge.”

2:7 *Au “maeneo yaliyo magharibi ya Mto Efrati.” 2:8 *Au “msitu wa mfalme.” #Au “Hekalu.” 2:10 *Tnn., “mtumishi.”

2:15 *Au “korongoni.”

SURA YA 2
a Ne 1:11
b Ne 5:14, Ne 13:6
c Yos 1:4, Ezr 5:3
d Ne 7:2
e Ne 1:3
f Ezr 7:21
g Ezr 7:6
h Ne 4:1, Ne 6:2
i Ne 2:19, Ne 4:3, Ne 6:14, Ne 13:7
j Ne 13:1

Safu ya 2
a 2Nya 26:9
b Ne 3:13
c Ne 1:3, Omb 1:4, Omb 2:9
d Ne 3:15, Ne 12:37
e 2Sa 15:23, Yoh 18:1
f Ne 4:14
g Ezr 7:6, 28, Ne 2:7, 8
h Da 9:25

Basi wakaimarishana* ili ku-
fanya kazi hiyo njema.[a]
**19** Sasa Sanbalati Mhoroni,
Tobia[b] ofisa* Mwamoni,[c] na
Geshemu Mwarabu[d] waliposi-
kia jambo hilo, wakaanza ku-
tudhihaki[e] na kutudharau wa-
kisema: “Mnafanya nini? Je,
mnamwasi mfalme?”[f] **20** La-
kini nikawajibu: “Mungu wa
mbinguni, Ndiye atakayetufa-
nikisha,[g] nasi watumishi wake
tutasimama na kujenga; la-
kini ninyi hamna fungu wala
haki ya kudai chochote wala
kumbukumbu* katika Yerusa-
lemu.”[h]

**3** Kuhani mkuu Eliashibu[i] na
ndugu zake makuhani wa-
kaanza kujenga Lango la Ko-
ndoo.[j] Wakalitakasa*[k] na ku-
weka milango yake; wakalita-
kasa mpaka kwenye Mnara wa
Mea,[l] na mpaka kwenye Mnara
wa Hananeli.[m] **2** Sehemu ili-
yofuata ilikuwa ikijengwa na
watu wa Yeriko;[n] na sehemu
iliyofuata ikajengwa na Zaku-
ri mwana wa Imri.
**3** Wana wa Hasenaa wali-
jenga Lango la Samaki;[o] wa-
lilitengeneza kwa mbao,[p] wa-
kaweka milango yake, mako-
meo yake, na mapingo yake.
**4** Sehemu iliyofuata ilireke-
bishwa na Meremothi[q] mwana
wa Uriya mwana wa Hakozi,
naye Meshulamu[r] mwana wa
Berekia mwana wa Mesheza-
beli akarekebisha sehemu ili-
yofuata, naye Sadoki mwana
wa Baana akarekebisha sehe-
mu iliyofuata. **5** Sehemu ili-
yofuata ilirekebishwa na Wa-
tekoa,[a] lakini watu wao ma-
shuhuri hawakutaka kuji-
shusha ili kushiriki kufanya*
utumishi wa mabwana wao.
**6** Yoyada mwana wa Pasea
na Meshulamu mwana wa Be-
sodeya wakarekebisha Lango
la Jiji la Kale;[b] walilitengene-
za kwa mbao, wakaweka mila-
ngo yake, makomeo yake, na
mapingo yake. **7** Sehemu ili-
yofuata ilirekebishwa na Me-
latia Mgibeoni[c] na Yadoni
Mmeronothi, watu wa Gibeo-
ni na Mispa,[d] waliokuwa chi-
ni ya mamlaka ya* gavana wa
eneo lililo Ng’ambo ya Mto.#[e]
**8** Sehemu iliyofuata ilireke-
bishwa na Uzieli mwana wa
Harhaya, mmoja wa mafundi
wa dhahabu, na sehemu iliyo-
fuata ikarekebishwa na Hana-
nia, mmoja wa watengenezaji
wa marashi;* nao wakatanda-
za mawe# Yerusalemu mpaka
kwenye Ukuta Mpana.[f] **9** Se-
hemu iliyofuata ilirekebishwa
na Refaya mwana wa Huru,
mkuu wa nusu ya wilaya ya
Yerusalemu. **10** Kisha Yeda-
ya mwana wa Harumafu aka-
rekebisha sehemu iliyofuata,
yaani, mbele ya nyumba yake
mwenyewe, na sehemu iliyo-
fuata ikarekebishwa na Hatu-
shi mwana wa Hashabneya.
**11** Malkiya mwana wa Ha-
rimu[g] na Hashubu mwana wa
Pahath-moabu[h] wakarekebi-
sha sehemu nyingine,* na pia
Mnara wa Majiko ya Kuokea.[i]
**12** Sehemu iliyofuata ilireke-

SURA YA 2
a Hag 1:14
b Ne 6:14
c Ne 13:1, 2
d Ne 4:7; Ne 6:1, 2
e Zb 79:4
f Ne 6:6
g Zb 127:1
h Ezr 4:1-3

SURA YA 3
i Ne 12:10; Ne 13:4, 28
j Yoh 5:2
k Ne 12:30
l Ne 12:38, 39
m Yer 31:38; Zek 14:10
n Ezr 2:1, 34
o 2Nya 33:1, 14; Sef 1:10
p Ne 2:7, 8
q Ezr 8:33; Ne 3:21
r Ne 3:30; Ne 6:17, 18

Safu ya 2
a Ne 3:27; Amo 1:1
b Ne 12:38, 39
c 2Sa 21:2
d Yos 18:21, 26; 2Nya 16:6; Yer 40:6
e Mwa 15:18
f Ne 12:38
g Ezr 2:1, 32
h Ezr 2:1, 6
i Ne 12:38

**2:18** *Tnn. “wakaitia nguvu mikono yao.” **2:19** *Tnn., “mtumishi.” **2:20** *Au “haki ya kumiliki.” **3:1** *Au “Wakaliweka wakfu.”

**3:5** *Tnn., “hawakutia shingo zao kwenye.” **3:7** *Tnn., “walio wa kiti cha ufalme cha.” #Au “maeneo yaliyo magharibi ya Mto Efrati.” **3:8** *Au “wachanganyaji wa manukato.” #Au “wakatandaza mabamba ya mawe.” **3:11** *Au “sehemu iliyopimwa.”

bishwa na Shalumu mwana wa
Haloheshi, mkuu wa nusu ya
wilaya ya Yerusalemu, pamoja
na mabinti zake.
13 Hanuni na wakaaji wa
Zanoa[a] walirekebisha Lango
la Bondeni;[b] wakalijenga na
kuweka milango yake, mako-
meo yake, na mapingo yake,
pia walirekebisha sehemu ya
ukuta yenye urefu wa miko-
no 1,000* mpaka kwenye La-
ngo la Marundo ya Majivu.[c]
14 Malkiya mwana wa Reka-
bu, mkuu wa wilaya ya Beth-
hakeremu[d] alirekebisha Lango
la Marundo ya Majivu; akali-
jenga na kuweka milango
yake, makomeo yake, na mapi-
ngo yake.
15 Shaluni mwana wa Kol-
hoze, mkuu wa wilaya ya Mi-
spa,[e] alirekebisha Lango la
Chemchemi;[f] akalijenga na ku-
weka paa lake, milango yake,
makomeo yake, na mapingo
yake, na pia alirekebisha uku-
ta wa Kidimbwi[g] cha Mfere-
ji unaoelekea kwenye Busta-
ni ya Mfalme[h] mpaka kwenye
Ngazi[i] inayoshuka kutoka Jiji
la Daudi.[j]
16 Baada yake Nehemia
mwana wa Azbuki, mkuu wa
nusu ya wilaya ya Beth-suri,[k]
alirekebisha kuanzia mbele
ya Makaburi ya Daudi[l] mpaka
kwenye kidimbwi[m] kilichoku-
wa kimetengenezwa hadi kwe-
nye Nyumba ya Wenye Nguvu.
17 Walawi walirekebisha
sehemu iliyofuata: Rehumu
mwana wa Bani; na baada
yake Hashabia, mkuu wa nusu
ya wilaya ya Keila,[n] akarekebi-
sha kwa ajili ya wilaya yake.
18 Ndugu zao wakarekebi-
sha sehemu iliyofuata: Bavai
mwana wa Henadadi, mkuu
wa nusu ya wilaya ya Keila.
19 Sehemu iliyofuata, mbe-
le ya njia inayopanda kuele-
kea Ghala la Silaha karibu na
Nguzo ya Kutegemeza Ukuta,[a]
ilirekebishwa na Ezeri mwana
wa Yeshua,[b] mkuu wa Mispa.
20 Baada yake Baruku
mwana wa Zabai[c] akafanya
kazi kwa bidii na kurekebi-
sha sehemu nyingine, kuanzia
Nguzo ya Kutegemeza Ukuta
mpaka lango la nyumba ya ku-
hani mkuu Eliashibu.[d]
21 Meremothi[e] mwana wa
Uriya mwana wa Hakozi ali-
rekebisha sehemu nyingine,
kuanzia lango la nyumba ya
Eliashibu mpaka mwisho wa
nyumba ya Eliashibu.
22 Sehemu iliyofuata ilire-
kebishwa na makuhani, wa-
naume wa wilaya ya Yordani.*[f]
23 Kisha Benjamini na Ha-
shubu wakarekebisha mbele
ya nyumba yao wenyewe. Na
baada yao Azaria mwana wa
Maaseya mwana wa Ananiya
akarekebisha karibu na nyu-
mba yake. 24 Baada yake Bi-
nui mwana wa Henadadi aka-
rekebisha sehemu nyingi-
ne, kuanzia nyumba ya Azaria
mpaka kwenye Nguzo ya Kute-
gemeza Ukuta[g] na mpaka pe-
mbeni.
25 Baada yake Palali mwa-
na wa Uzai akarekebisha
mbele ya Nguzo ya Kutegeme-
za Ukuta na mnara unaoto-
ka katika Nyumba ya Mfal-
me,*[h] upande wa juu wa
Ua wa Walinzi.[i] Baada yake

3:13 *Mita 445 hivi (futi 1, 460). Angalia Nyongeza B14.

3:22 *Au labda, “wilaya jirani.” 3:25 *Au “Jumba la Mfalme.”

SURA YA 3
a Yos 15:20, 34; Ne 11:25, 30
b 2Nya 26:9
c Ne 2:13
d Yer 6:1
e Yos 18:21, 26
f Ne 2:14; Ne 12:37
g Isa 22:9
h Yer 39:4
i Ne 12:37
j 2Sa 5:7
k Yos 15:20, 58; 2Nya 11:5-7
l 1Fa 2:10; 2Nya 16:13, 14
m Ne 2:14
n Yos 15:20, 44

Safu ya 2
a 2Nya 26:9; Ne 3:24
b Ezr 2:1, 40
c Ezr 10:28, 44
d Ne 3:1; Ne 13:4
e Ezr 8:33
f Mwa 13:10
g Ne 3:19
h 2Sa 5:11; Ne 12:37
i Yer 37:21

kulikuwa na Pedaya mwana
wa Paroshi.[a]
**26** Na watumishi wa heka-
luni*[b] walioishi Ofeli[c] waka-
fanya marekebisho hadi mbe-
le ya Lango la Maji[d] upande
wa mashariki na mnara ulio-
chomoza.
**27** Sehemu iliyofuata ilire-
kebishwa na Watekoa,[e] kuto-
ka mbele ya ule mnara mkuu
uliochomoza mpaka kwenye
ukuta wa Ofeli.
**28** Makuhani walirekebisha
sehemu iliyo juu ya Lango la
Farasi,[f] kila mmoja mbele ya
nyumba yake mwenyewe.
**29** Kisha Sadoki[g] mwana
wa Imeri akarekebisha sehe-
mu iliyokuwa mbele ya nyu-
mba yake.
Na sehemu iliyofuata ikare-
kebishwa na Shemaya mwana
wa Shekania, mlinzi wa Lango
la Mashariki.[h]
**30** Sehemu iliyofuata ilire-
kebishwa na Hanania mwana
wa Shelemia na Hanuni mwa-
na wa sita wa Zalafu.
Naye Meshulamu[i] mwana
wa Berekia akarekebisha se-
hemu iliyokuwa mbele ya ju-
mba lake.
**31** Malkiya, mshiriki wa
chama cha mafundi wa dha-
habu, alirekebisha sehemu ili-
yofuata mpaka kwenye nyu-
mba ya watumishi wa hekalu-
ni*[j] na wafanyabiashara, mbe-
le ya Lango la Ukaguzi mpaka
kwenye chumba cha dari cha
pembeni.
**32** Mafundi wa dhahabu na
wafanyabiashara walirekebi-
sha sehemu iliyokuwa kati ya
chumba cha dari cha pembe-
ni na Lango la Kondoo.[k]

**3:26, 31** * Au “Wanethini.” Tnn., “walio-
tolewa.”

**4** Mara tu Sanbalati[a] alipo-
sikia kwamba tunajenga
upya ukuta, alishikwa na gha-
dhabu na kukasirika sana,*
naye akazidi kuwadhihaki
Wayahudi. **2** Akasema hivi
mbele ya ndugu zake na jeshi
la Samaria: “Wayahudi hawa
wanyonge wanafanya nini? Je,
watafanya kazi hii peke yao?
Je, watatoa dhabihu? Je, wa-
tamaliza kwa siku moja? Je,
watayatoa mawe yaliyoungua
kutoka katika marundo ya vi-
fusi ili yafae kwa ujenzi?”[b]
**3** Basi Tobia[c] Mwamoni,[d]
aliyekuwa amesimama kando
yake, akasema: “Hata mbwe-
ha akipanda juu ya kile wana-
chojenga, atauangusha ukuta
wao wa mawe.”
**4** Sikiliza, Ee Mungu wetu,
kwa maana tunadharauliwa;[e]
na urudishe dharau yao juu ya
vichwa vyao wenyewe,[f] nawe
uwafanye wawe nyara na
mateka katika nchi nyingine.
**5** Usiifunike hatia yao wala
usiifute dhambi yao kutoka
mbele zako,[g] kwa maana wa-
mewatukana wajenzi.
**6** Basi tukaendelea kuje-
nga, na ukuta wote ukaunga-
na kufikia nusu ya kimo cha-
ke, nao watu wakaendelea ku-
fanya kazi kwa moyo wote.
**7** Sasa mara tu Sanbalati,
Tobia,[h] Waarabu,[i] Waamoni,
na Waashdodi[j] waliposikia
kwamba kazi ya kurekebisha
kuta za Yerusalemu inasonga
mbele na kwamba mianya ili-
kuwa ikizibwa, wakakasiri-
ka sana. **8** Wakapanga nja-
ma pamoja ili kupigana na
Yerusalemu na kuleta vuru-
gu humo. **9** Lakini tulisali

**4:1** * Au “aliudhika.”

**SURA YA 3**
*a* Ezr 2:1, 3
*b* Yos 9:3, 27; 1Nya 9:2; Ezr 2:43-54; Ezr 8:17, 20
*c* 2Nya 27:1, 3; 2Nya 33:1, 14; Ne 11:21
*d* Ne 8:1; Ne 12:37
*e* Ne 3:5
*f* Yer 31:40
*g* Ne 13:13
*h* 1Nya 9:17, 18
*i* Ne 6:17, 18
*j* Ne 3:26
*k* Ne 3:1; Yoh 5:2

**Safu ya 2**

**SURA YA 4**
*a* Ne 2:10; Ne 6:1, 2; Ne 13:28
*b* Ne 4:10
*c* Ne 2:19
*d* Ne 13:1, 2
*e* Zb 123:3
*f* Zb 79:12
*g* Yer 18:23
*h* Ne 4:3
*i* Ne 2:19
*j* Yos 13:2, 3; Ne 13:23

kwa Mungu wetu na kuweka
walinzi dhidi yao mchana na
usiku.
**10** Hata hivyo, watu wa
Yuda walikuwa wakisema:
“Wafanyakazi* wameishiwa na
nguvu, na kuna vifusi vingi
sana; hatutafaulu kamwe kuu-
jenga ukuta.”
**11** Maadui wetu wakaende-
lea kusema: “Kabla hawajajua
au kutuona, tutaingia kati yao,
tuwaue, na kuikomesha kazi.”
**12** Kila mara Wayahudi wa-
lioishi karibu nao walipokuja,
walikuwa wakituambia tena
na tena:* “Watatushambulia
kutoka kila upande.”
**13** Basi nikaweka wanaume
kwenye sehemu za chini zai-
di zilizo wazi nyuma ya uku-
ta, nikawapanga kulingana na
familia zao, wakiwa na mapa-
nga yao, mikuki yao, na pi-
nde zao. **14** Nilipoona jinsi
walivyoogopa, mara moja ni-
kasimama na kuwaambia wa-
kuu[a] na watawala wasaidizi
na watu wengine wote: “Msi-
waogope.[b] Mkumbukeni Yeho-
va, ambaye ni mkuu na mwe-
nye kuogopesha;[c] nanyi mpi-
gane kwa ajili ya ndugu zenu,
wana wenu na mabinti zenu,
wake zenu na nyumba zenu.”
**15** Sasa baada ya maadui
wetu kusikia kwamba tuna-
jua walichokuwa wakifanya
na kwamba Mungu wa kwe-
li alikuwa amevuruga mpango
wao, sote tukarudi kuujenga
ukuta. **16** Tangu siku hiyo
na kuendelea, nusu ya wanau-
me wangu walikuwa wakifa-
nya kazi[d] na nusu nyingine
walikuwa wakishika mikuki,
ngao, pinde, na kuvaa mako-
ti ya vita. Na wakuu[a] walisi-
mama nyuma ya watu wote wa
nyumba ya Yuda **17** walioku-
wa wakijenga ukuta. Watu wa-
liokuwa wakibeba mizigo wali-
fanya kazi kwa mkono mmo-
ja, huku wakiwa wameshika
silaha kwa mkono mwingi-
ne. **18** Na kila mjenzi aliku-
wa amejifunga upanga kiuno-
ni huku akijenga, na mtu wa
kupiga pembe[b] alikuwa amesi-
mama kando yangu.
**19** Ndipo nikawaambia wa-
kuu na watawala wasaidizi na
watu wengine wote: “Kazi hii
ni kubwa na nzito, nasi tume-
tawanyika kwenye ukuta kila
mmoja mbali na mwenzake.
**20** Mtakaposikia mlio wa pe-
mbe, kusanyikeni mahali tu-
lipo. Mungu wetu atatupi-
gania.”[c]
**21** Basi tukaendelea kufa-
nya kazi huku nusu ya wa-
naume wakiwa wameshika
mikuki, kuanzia mapambazu-
ko mpaka nyota zilipooneka-
na. **22** Wakati huo nikawaa-
mbia watu: “Kila mwanau-
me na mtumishi wake na
wakae ndani ya Yerusale-
mu usiku, nao watakuwa wa-
linzi usiku na watafanya kazi
mchana.” **23** Basi mimi, ndu-
gu zangu, watumishi wangu,[d]
na walinzi waliofuatana nami
hatukuvua mavazi yetu ka-
mwe, na kila mmoja wetu alie-
ndelea kushika silaha yake
kwa mkono wa kulia.

**5** Hata hivyo, watu na wake
zao wakaanza kulalamika
sana kuhusu ndugu zao Waya-
hudi.[e] **2** Baadhi yao waliku-
wa wakisema: “Sisi na wana
wetu na mabinti zetu ni we-
ngi. Tunahitaji nafaka ili tule

SURA YA 4
a Ne 13:17
b Hes 14:9, Kum 20:3, Yos 1:9
c Kum 7:21, Kum 10:17
d Ne 5:16

Safu ya 2
a Ne 11:1
b Hes 10:9, 2Nya 13:12
c Kum 1:30, Yos 23:10
d Ne 13:19

SURA YA 5
e Kum 15:9

4:10 *Au “Wabeba mizigo.” 4:12 *Tnn., “mara kumi.”

tuendelee kuishi.” **3** Na we-
ngine walikuwa wakisema:
“Tunatoa mashamba yetu na
mashamba yetu ya mizabibu
yetu na nyumba zetu kuwa re-
hani ili tupate nafaka wakati
wa njaa.” **4** Na wengine wa-
likuwa wakisema: “Tume-
kopa pesa kwa kuweka reha-
ni mashamba yetu na masha-
mba yetu ya mizabibu ili ku-
lipa ushuru wa mfalme.[a]
**5** Sasa sisi na ndugu zetu ni
watu wa mwili mmoja na damu
moja,* na watoto wetu ni sawa
na watoto wao; lakini tume-
lazimika kuwafanya wana na
mabinti zetu kuwa watumwa,
na baadhi ya mabinti zetu ta-
yari wako utumwani.[b] Na ha-
tuna uwezo wa kuzuia jambo
hili, kwa sababu mashamba
yetu na mashamba yetu ya mi-
zabibu yamechukuliwa na we-
ngine.”

**6** Nilikasirika sana nilipo-
sikia kilio chao na mane-
no hayo. **7** Kwa hiyo nikata-
fakari mambo hayo moyoni
mwangu, kisha nikawashutu-
mu wakuu na watawala wa-
saidizi na kuwaambia: “Kila
mmoja wenu anamtoza riba*
ndugu yake mwenyewe.”[c]

Pia, nikapanga kusanyi-
ko kubwa kwa sababu yao.
**8** Nikawaambia: “Kwa kadi-
ri tulivyoweza, tumewanunua
ndugu zetu wenyewe, Wayahu-
di, waliouzwa kwa mataifa; la-
kini je, sasa mtawauza ndu-
gu zenu wenyewe,[d] nasi tu-
lazimike kuwanunua tena?”
Ndipo wakanyamaza kimya,
hawakuwa na lolote la ku-
sema. **9** Kisha nikawaambia:
“Jambo mnalofanya si jema.
Je, hampaswi kutembea kwa
kumwogopa Mungu[a] wetu ili
mataifa, maadui wetu, wasitu-
shutumu? **10** Zaidi ya hayo,
mimi, ndugu zangu, na wa-
tumishi wangu tunawako-
pesha pesa na nafaka. Tafa-
dhali, tuache kukopesha kwa
riba.[b] **11** Tafadhali, warudi-
shieni leo hii mashamba yao,[c]
mashamba yao ya mizabibu,
na mizeituni yao, na nyumba
zao, na pia sehemu moja ya
mia* ya pesa zao, nafaka, di-
vai mpya, na mafuta mnayo-
wadai kama riba.”

**12** Ndipo wakasema: “Tuta-
warudishia vitu hivyo bila ku-
wadai chochote. Tutafanya
sawasawa na ulivyotuagiza.”
Basi nikawaita makuhani na
kuwaapisha wanaume hao ili
watimize ahadi hiyo. **13** Pia,
nikakung’uta vazi langu* na
kusema: “Mungu wa kweli na
amkung’ute hivi kutoka nyu-
mbani mwake na kutoka kati-
ka mali zake kila mwanamume
ambaye hatatimiza ahadi hii,
na akung’utwe hivi na kubaki
bila chochote.” Ndipo kutani-
ko lote likajibu: “Amina!”# Wa-
kamsifu Yehova, na watu wa-
kafanya kama walivyoahidi.

**14** Isitoshe, tangu siku
mfalme aliponiteua kuwa
gavana[d] katika nchi ya Yuda,
kuanzia mwaka wa 20[e] mpa-
ka mwaka wa 32[f] wa utawala
wa Mfalme Artashasta,[g] mia-
ka 12, mimi na ndugu zangu
hatukula chakula kilichokuwa
haki ya gavana.[h] **15** Lakini

**SURA YA 5**
*a* Kum 28:15, 33; Ne 9:36, 37
*b* Kut 21:7; Kum 15:12
*c* Kut 22:25; Kum 23:19; Zb 15:5; Eze 22:12
*d* Law 25:35; Kum 15:7, 8; Yer 34:8, 9

**Safu ya 2**
*a* Law 25:36; Ne 5:15
*b* Eze 18:5, 8
*c* Ne 5:3
*d* Ne 10:1
*e* Ne 2:1
*f* Ne 13:6
*g* Ezr 8:1
*h* 1Ko 9:14, 15; 2Th 3:8

**5:5** *Tnn., “nyama ya mwili wa ndugu zetu ni sawa na nyama ya mwili wetu.” **5:7** *Au “faida.”

**5:11** *Au “asilimia moja,” yaani, kila mwezi. **5:13** *Tnn., “nikatikisa kifua changu.” #Au “Na iwe hivyo!”

magavana walionitangulia wa-
liwalemea watu, kila siku wa-
lichukua kutoka kwao sheke-
li 40 za fedha* kwa ajili ya
mkate na divai. Pia, watumi-
shi wao waliwakandamiza
watu. Lakini mimi sikufanya
hivyo[a] kwa sababu nilimwogo-
pa Mungu.[b]
**16** Isitoshe, mimi pia nili-
shiriki kujenga ukuta huu,
nasi hatukuchukua hata sha-
mba moja;[c] watumishi wangu
wote walikusanyika hapo ili
kufanya kazi. **17** Kulikuwa
na Wayahudi na watawala wa-
saidizi 150 waliokula kwenye
meza yangu, na pia watu wa-
liokuja kwetu kutoka mataifa
jirani. **18** Kila siku nilitaya-
rishiwa* ng'ombe dume mmo-
ja, kondoo sita walio bora,
na ndege wengi, na kila baa-
da ya siku kumi tuliandaliwa
kwa wingi divai ya kila aina.
Licha ya hayo sikudai chakula
kilichokuwa haki ya gavana,
kwa kuwa tayari watu wali-
kuwa wamelemewa na kazi.
**19** Ee Mungu wangu, niku-
mbuke na kunitendea wema,*
kwa ajili ya yote niliyowate-
ndea watu hawa.[d]

**6** Sasa mara tu Sanbalati,
Tobia,[e] Geshemu Mwara-
bu,[f] na maadui wetu wengine
wote walipoambiwa kwamba
nimejenga upya[g] ukuta na ha-
kuna mwanya wowote ukutani
(ingawa kufikia wakati huo si-
kuwa nimeweka milango kwe-
nye malango),[h] **2** mara moja
Sanbalati na Geshemu wa-
kanitumia ujumbe wakisema:
"Njoo, tupange wakati ili tu-
kutane kwenye vijiji vya Bo-
nde Tambarare la Ono."[a] Laki-
ni walikuwa wakipanga njama
ya kunidhuru. **3** Basi nika-
watuma wajumbe kwao niki-
sema: "Ninafanya kazi kubwa
sana, siwezi kushuka chini.
Kwa nini kazi isimame ili nije
kwenu?" **4** Wakanitumia uju-
mbe uleule mara nne, nami ni-
kawapa jibu lilelile kila mara.
**5** Kisha Sanbalati akamtu-
ma mtumishi wake kwangu
akiwa na ujumbe uleule mara
ya tano, akaja na barua iliyo-
kuwa wazi mkononi mwake.
**6** Ilikuwa imeandikwa hivi:
"Kuna habari zinazoenezwa
katika mataifa, na Geshemu[b]
anasema pia kwamba wewe
na Wayahudi mnapanga kua-
si.[c] Hii ndiyo sababu unajenga
ukuta; na kulingana na ha-
bari hizo unataka kuwa mfal-
me wao. **7** Pia, umeweka ma-
nabii ili watangaze kukuhusu
kotekote Yerusalemu, 'Kuna
mfalme katika Yuda!' Na sasa
mfalme atajulishwa mambo
haya. Basi njoo, tuzungumzie
jambo hili pamoja."
**8** Hata hivyo, nikamtumia
jibu hili: "Hakuna jambo lolo-
te unalosema ambalo limete-
ndeka; umeyabuni wewe mwe-
nyewe."* **9** Kwa maana wote
walikuwa wakijaribu kutu-
ogopesha, wakisema: "Miko-
no yao italegea kazini, na kazi
hiyo haitafanywa."[d] Sasa, ni-
nasali, itie nguvu mikono
yangu.[e]
**10** Kisha nikaenda nyumba-
ni kwa Shemaya mwana wa
Delaya mwana wa Mehetabeli,
alipokuwa amejifungia ndani.
Akasema: "Tupange wakati ili

**5:15** *Shekeli moja ilikuwa na uzito wa gramu 11.4. Angalia Nyongeza B14. **5:18** *Au "Kila siku nilitayarishiwa kwa gharama yangu." **5:19** *Au "na kunipa kibali."

**6:8** *Tnn., "yanatoka moyoni mwako."

SURA YA 5
*a* 2Ko 11:9; 2Ko 12:14
*b* Ne 5:9
*c* Mdo 20:33; 2Ko 12:17
*d* Ne 13:14; Zb 18:24; Isa 38:3; Mal 3:16

SURA YA 6
*e* Ne 2:10; Ne 4:3
*f* Ne 2:19; Ne 4:7
*g* Da 9:25
*h* Ne 3:1, 3

Safu ya 2
*a* 1Nya 8:12; Ne 11:31, 35
*b* Ne 2:19
*c* Ezr 4:14, 15
*d* Ezr 4:4
*e* Zb 68:35; Zb 138:3; Isa 41:10

tukutane katika nyumba ya Mungu wa kweli, ndani ya hekalu, nasi tufunge milango ya hekalu, kwa maana wanakuja kukuua. Wanakuja kukuua usiku.”
**11** Lakini nikasema: “Je, mtu kama mimi anapaswa kukimbia? Je, mtu kama mimi anaweza kuingia hekaluni na aendelee kuishi?[a] Sitaingia!”
**12** Ndipo nikatambua kwamba Mungu hakuwa amemtuma, bali Tobia na Sanbalati[b] walikuwa wamemkodi ili atabiri maneno hayo kunihusu.
**13** Alikuwa amekodiwa ili aniogopeshe na kunifanya nitende dhambi, kisha wawe na sababu ya kuniharibia sifa ili wanishutumu.

**14** Ee Mungu wangu, mkumbuke Tobia[c] na Sanbalati na matendo haya yote, na pia Noadia yule nabii wa kike na manabii wengine ambao daima walijaribu kuniogopesha.
**15** Mwishowe ukuta ulikamilishwa katika siku ya 25 ya mwezi wa Eluli,* kwa muda wa siku 52.
**16** Mara tu maadui wetu wote waliposikia habari hiyo na mataifa yote jirani yalipoona jambo hilo, wakaaibika sana,[d] nao wakatambua kwamba kazi hii ilikuwa imefanywa kwa msaada wa Mungu wetu.
**17** Siku hizo wakuu[e] wa Yuda walikuwa wakimtumia Tobia barua nyingi, naye alikuwa akiwajibu.
**18** Watu wengi huko Yuda walikuwa wameapa kumuunga mkono, kwa sababu alikuwa amemwoa binti ya Shekania mwana wa Ara,[f] na Yehohanani mwanawe alikuwa amemwoa binti ya Meshulamu[a] mwana wa Berekia.
**19** Pia, kila mara walikuwa wakiniambia mambo mema kumhusu na kumjulisha mambo niliyosema. Naye Tobia alikuwa akinitumia barua za kuniogopesha.[b]

**7** Mara tu ukuta ulipojengwa upya[c] nikaweka milango;[d] kisha walinzi wa malango,[e] waimbaji,[f] na Walawi[g] wakawekwa rasmi.
**2** Kisha nikamweka ndugu yangu Hanani[h] asimamie Yerusalemu, pamoja na Hanania mkuu wa Ngome,[i] kwa maana alikuwa mwanamume mwaminifu zaidi na alimwogopa Mungu wa kweli[j] kuliko watu wengine wengi.
**3** Basi nikawaambia: “Malango ya Yerusalemu yasifunguliwe mpaka mchana kabisa, na wanapolinda wanapaswa kufunga milango na kuweka makomeo. Kisha wapange wakaaji wa Yerusalemu wawe walinzi, kila mmoja katika kituo chake cha ulinzi alichogawiwa na kila mmoja mbele ya nyumba yake.”
**4** Sasa jiji lilikuwa kubwa na pana, na watu walikuwa wachache,[k] na nyumba hazikuwa zimejengwa upya.

**5** Lakini Mungu wangu akaweka wazo moyoni mwangu niwakusanye wakuu, watawala wasaidizi, na watu ili waandikishwe kulingana na ukoo wao.[l] Kisha nikapata kitabu cha orodha za koo za wale waliokuja mwanzoni, na kilikuwa na habari zifuatazo:

**6** Hawa ndio watu wa mkoa* waliopanda kutoka utekwani huko uhamishoni,

6:15 * Angalia Nyongeza B15.

7:6 * Au “wilaya ya utawala.”

SURA YA 6
a Hes 1:51; Hes 18:7; 2Nya 26:18, 19
b Ne 2:10
c Ne 4:3, 4
d Ne 4:7; Zb 129:5
e Ne 5:7
f Ezr 2:1, 5

Safu ya 2
a Ne 3:4
b Ne 6:9; Ne 6:10, 13

SURA YA 7
c Ne 2:17; Ne 6:15; Da 9:25
d Ne 3:1, 6, 13
e 1Nya 26:1; Ezr 2:1, 42
f 1Nya 9:33; Ezr 2:1, 41
g Ezr 3:8
h Ne 1:2
i Ne 2:8
j Ne 5:15
k Ne 11:1
l 1Nya 9:1; Ezr 2:59, 62

ambao Mfalme Nebukadneza[a]
wa Babiloni alikuwa amewa-
peleka uhamishoni[b] na ambao
baadaye walirudi Yerusalemu
na Yuda, kila mmoja kwenye
jiji lake,[c] **7** wale waliokuja
na Zerubabeli,[d] Yeshua,[e] Ne-
hemia, Azaria, Raamia, Naha-
mani, Mordekai, Bilshani, Mis-
perethi, Bigvai, Nehumu, na
Baana.

Idadi ya wanaume Waisraeli
ilitia ndani:[f] **8** wana wa Pa-
roshi, 2,172; **9** wana wa She-
fatia, 372; **10** wana wa Ara,[g]
652; **11** wana wa Pahath-
moabu,[h] wa wana wa Yeshua
na Yoabu,[i] 2,818; **12** wana wa
Elamu,[j] 1,254; **13** wana wa
Zatu, 845; **14** wana wa Za-
kai, 760; **15** wana wa Bi-
nui, 648; **16** wana wa Be-
bai, 628; **17** wana wa Azgadi,
2,322; **18** wana wa Adonika-
mu, 667; **19** wana wa Big-
vai, 2,067; **20** wana wa Adi-
ni, 655; **21** wana wa Ateri,
wa Hezekia, 98; **22** wana wa
Hashumu, 328; **23** wana wa
Besai, 324; **24** wana wa Ha-
rifu, 112; **25** wana wa Gibeo-
ni,[k] 95; **26** wanaume wa Be-
thlehemu na Netofa, 188;
**27** wanaume wa Anathothi,[l]
128; **28** wanaume wa Beth-
azmavethi, 42; **29** wanau-
me wa Kiriath-yearimu,[m] Kefi-
ra, na Beerothi,[n] 743; **30** wa-
naume wa Rama na Geba,[o]
621; **31** wanaume wa Mikma-
si,[p] 122; **32** wanaume wa Be-
theli[q] na Ai,[r] 123; **33** wanau-
me wa ile Nebo nyingine, 52;
**34** wana wa Elamu mwingi-
ne, 1,254; **35** wana wa Hari-
mu, 320; **36** wana wa Yeriko,
345; **37** wana wa Lodi, Hadi-
di, na Ono,[s] 721; **38** wana wa
Senaa, 3,930.

**39** Makuhani:[a] wana wa Ye-
daya wa nyumba ya Ye-
shua, 973; **40** wana wa Ime-
ri, 1,052; **41** wana wa Pashu-
ri,[b] 1,247; **42** wana wa Hari-
mu,[c] 1,017.

**43** Walawi:[d] Wana wa Ye-
shua, wa nyumba ya Kadmie-
li,[e] wa wana wa Hodeva, 74;
**44** Waimbaji:[f] wana wa Asa-
fu,[g] 148. **45** Walinzi wa mala-
ngo:[h] wana wa Shalumu, wana
wa Ateri, wana wa Talmoni,
wana wa Akubu,[i] wana wa Ha-
tita, wana wa Shobai, 138.

**46** Watumishi wa heka-
luni:*[j] Wana wa Siha, wana
wa Hasufa, wana wa Ta-
baothi, **47** wana wa Kero-
si, wana wa Sia, wana wa
Padoni, **48** wana wa Leba-
na, wana wa Hagaba, wana wa
Salmai, **49** wana wa Hanani,
wana wa Gideli, wana wa Ga-
hari, **50** wana wa Reaya,
wana wa Resini, wana wa Ne-
koda, **51** wana wa Gazamu,
wana wa Uza, wana wa Pasea,
**52** wana wa Besai, wana wa
Meunimu, wana wa Nefushesi-
mu, **53** wana wa Bakbuki,
wana wa Hakufa, wana wa
Harhuri, **54** wana wa Basli-
thi, wana wa Mehida, wana
wa Harsha, **55** wana wa Bar-
kosi, wana wa Sisera, wana
wa Tema, **56** wana wa Nezia,
wana wa Hatifa.

**57** Wana wa watumishi wa
Sulemani:[k] wana wa Sotai,
wana wa Soferethi, wana wa
Perida, **58** wana wa Yaala,
wana wa Darkoni, wana wa Gi-
deli, **59** wana wa Shefatia,
wana wa Hatili, wana wa
Pokereth-hazebaimu, wana wa

**7:46** *Au "Wanethini." Tnn., "Walioto-
lewa."

SURA YA 7

a 2Fa 25:1; Da 3:1
b 2Fa 24:12, 14; 2Nya 36:17, 20; Yer 39:9; Yer 52:15, 28
c Ezr 2:1
d Ezr 1:8, 11; Zek 4:9; Mt 1:12
e Ezr 3:8; Ezr 5:2; Hag 1:14; Zek 3:1
f Ezr 2:2-35
g Ne 6:17, 18
h Ezr 10:30, 44
i Ezr 8:1, 9
j Ezr 10:26, 44
k Yos 11:19; 2Sa 21:2; Ne 3:7
l Yos 21:8, 18; Yer 1:1
m 1Sa 7:2
n Yos 18:25, 28
o Yos 18:21, 24
p 1Sa 13:5
q 1Fa 12:32
r Yos 7:2
s Ne 6:2; Ne 11:31, 35

Safu ya 2

a Ezr 2:36-39
b Ezr 10:22, 44
c 1Nya 24:3, 8
d Ezr 2:40
e Ezr 3:9
f 1Nya 25:7; Ezr 2:41
g 1Nya 6:31, 39
h Ezr 2:42; Ne 7:1
i 1Nya 9:2, 17; Ne 11:19; Ne 12:25
j Yos 9:3, 27; 1Nya 9:2; Ezr 2:43-54; Ezr 2:58
k Ezr 2:55-58; Ne 11:3

Amoni. **60** Watumishi wote
wa hekaluni*[a] na wana wa wa-
tumishi wa Sulemani waliku-
wa 392.
**61** Na hawa ndio waliopa-
nda kutoka Tel-mela, Tel-
harsha, Kerubi, Adoni, na
Imeri, lakini hawakuweza ku-
thibitisha kama ukoo wao* na
asili yao ilikuwa ya Waisraeli:[b]
**62** wana wa Delaya, wana wa
Tobia, wana wa Nekoda, 642.
**63** Na kutoka kwa makuhani:
wana wa Habaya, wana wa Ha-
kozi,[c] wana wa Barzilai,[d] aliye-
mwoa mmoja kati ya mabinti
wa Barzilai Mgileadi na kui-
twa kwa jina lao. **64** Hao wa-
lichunguza kumbukumbu zao
ili wathibitishe ukoo wao, laki-
ni hawakupata majina ya koo
zao, kwa hiyo hawakustahili
kuwa makuhani.*[e] **65** Gava-
na#[f] akawaambia kwamba ha-
wapaswi kula vitu vitakatifu
kabisa[g] mpaka apatikane ku-
hani ambaye angechunguza
Urimu na Thumimu.[h]
**66** Kutaniko lote lilikuwa
na jumla ya watu 42,360,[i]
**67** mbali na watumwa wao
wa kiume na wa kike,[j] ambao
walikuwa 7,337; walikuwa
pia na waimbaji 245 wa kiu-
me na wa kike.[k] **68** Waliku-
wa na farasi 736, nyumbu 245,
**69** ngamia 435, na punda
6,720.
**70** Baadhi ya viongozi wa
koo* walitoa mchango kwa
ajili ya kazi.[l] Gavana# ali-
toa kwa ajili ya hazina drak-
ma 1,000 za dhahabu,* maba-
kuli 50, na kanzu 530 za maku-
hani.[a] **71** Na baadhi ya vio-
ngozi wa koo* walitoa kwa aji-
li ya hazina ya kazi drakma
20,000 za dhahabu na mina
2,200 za fedha.# **72** Na wale
watu wengine walitoa drak-
ma 20,000 za dhahabu, mina
2,000 za fedha, na kanzu 67 za
makuhani.
**73** Na makuhani, Walawi,
walinzi wa malango, waimba-
ji,[b] baadhi ya watu, watumi-
shi wa hekaluni,* na Waisrae-
li wengine wote wakaanza kui-
shi katika majiji yao.[c] Kufi-
kia mwezi wa saba,[d] Waisraeli
wote# walikuwa wakiishi kati-
ka majiji yao.[e]

**8** Kisha watu wote wakaku-
sanyika wakiwa na kusu-
di moja katika uwanja wa
jiji uliokuwa mbele ya Lango
la Maji,[f] wakamwambia Ezra[g]
mwandishi* alete kitabu cha
Sheria ya Musa,[h] ambayo Ye-
hova alikuwa ameamuru Wais-
raeli waifuate.[i] **2** Basi kuha-
ni Ezra akaleta Sheria mbele
ya kutaniko[j] la wanaume, wa-
nawake, na wote walioweza
kusikiliza na kuelewa, kati-
ka siku ya kwanza ya mwe-
zi wa saba.[k] **3** Naye akaiso-
ma kwa sauti kubwa[l] katika
uwanja wa jiji mbele ya La-
ngo la Maji, kuanzia asubu-
hi hadi adhuhuri, akawaso-
mea wanaume, wanawake, na

---

**7:60** *Au "Wanethini wote." Tnn., "Wote Waliotolewa." **7:61, 70, 71** *Yaani, ukoo wa upande wa baba. **7:64** *Au "hawakustahili utumishi wa kikuhani kwa sababu hawakuwa safi." **7:65, 70** #Au "Tirshatha," cheo cha Kiajemi cha gavana wa mkoa.

**7:70** *Kwa kawaida ilikuwa sawa na dariki ya dhahabu ya Uajemi yenye uzito wa gramu 8.4. Si drakma inayotajwa katika Maandiko ya Kigiriki. Angalia Nyongeza B14. **7:71** #Mina inayotajwa katika Maandiko ya Kiebrania ilikuwa na uzito wa gramu 570. Angalia Nyongeza B14. **7:73** *Au "Wanethini." Tnn., "waliotolewa." #Tnn., "Israeli yote." **8:1** *Au "aliyenakili maandishi."

---

SURA YA 7
a Yos 9:3, 27; Ne 3:26
b Ezr 2:59-63
c 1Nya 24:3, 10; Ne 3:21
d 2Sa 17:27-29; 2Sa 19:31; 1Fa 2:7
e Hes 18:7
f Ne 8:9; Ne 10:1
g Law 2:3; Hes 18:8, 9
h Kut 28:30; 1Sa 28:6
i Ezr 2:64-67
j Law 25:44
k Kut 15:21; 1Sa 18:6
l Ezr 2:68, 69

Safu ya 2
a Law 6:10
b Ne 7:1
c Ne 11:20
d Law 23:24, 27; 1Fa 8:2; Ezr 3:1
e Ezr 2:70

SURA YA 8
f Ne 3:26; Ne 12:37
g Ezr 7:6
h Kum 31:9; Yos 1:8
i Law 27:34
j Kum 31:12; 2Nya 17:8, 9; Mal 2:7
k Law 23:24; 1Fa 8:2
l Mdo 13:15; Mdo 15:21

wote ambao wangeweza kue-
lewa; nao watu wakasikiliza
kwa makini[a] kitabu cha She-
ria. 4 Na Ezra mwandishi*
alikuwa amesimama juu ya ju-
kwaa la mbao, lililotengene-
zwa kwa kusudi hilo; na Ma-
tithia, Shema, Anaya, Uria,
Hilkia, na Maaseya walisima-
ma upande wake wa kulia; na
upande wake wa kushoto Pe-
daya, Mishaeli, Malkiya,[b] Ha-
shumu, Hash-badana, Zeka-
ria, na Meshulamu.
**5** Ezra akakifungua kitabu
mbele ya watu wote, kwa maa-
na alikuwa juu kuliko watu
wote. Alipokuwa akikifu-
ngua, watu wote wakasimama.
**6** Kisha Ezra akamsifu Yehova
Mungu wa kweli, Aliye mkuu,
kisha watu wote wakajibu,
“Amina!* Amina!”[c] nao wakai-
nua mikono yao juu. Kisha wa-
kamsujudia Yehova huku nyu-
so zao zikigusa ardhi. **7** Nao
Yeshua, Bani, Sherebia,[d] Ya-
mini, Akubu, Shabethai, Ho-
dia, Maaseya, Kelita, Azaria,
Yozabadi,[e] Hanani, na Pelaya,
waliokuwa Walawi, walikuwa
wakiwafafanulia watu Sheria,[f]
huku watu wakiwa wamesi-
mama. **8** Wakaendelea kuki-
soma kitabu hicho kwa sau-
ti kubwa, wakaisoma Sheria
ya Mungu wa kweli, huku wa-
kiifafanua waziwazi na kuele-
za maana yake; hivyo wakawa-
saidia watu kuelewa mambo
yaliyokuwa yakisomwa.*[g]
**9** Na Nehemia ambaye ali-
kuwa gavana,△ Ezra[h] aliye-
kuwa kuhani na mwandishi,*
na Walawi waliokuwa waki-
wafundisha watu wakawaa-
mbia hivi watu wote: “Hii ni
siku takatifu kwa Yehova Mu-
ngu wenu.[a] Msiomboleze wala
kulia.” Kwa maana watu wote
walikuwa wakilia walipokuwa
wakisikiliza maneno ya She-
ria. **10** Akawaambia: “Ne-
ndeni mkale vitu bora* na ku-
nywa vitu vitamu, na muwa-
pelekee mafungu ya vyakula[b]
wale ambao hawana chocho-
te; kwa maana hii ni siku ta-
katifu kwa Bwana wetu, nanyi
msihuzunike, kwa maana sha-
ngwe ya Yehova ndiyo ngome#
yenu.” **11** Nao Walawi wali-
kuwa wakiwatuliza watu wote,
wakisema: “Nyamazeni! kwa
maana hii ni siku takatifu,
nanyi msihuzunike.” **12** Basi
watu wote wakaenda zao kula
na kunywa na kupeana mafu-
ngu ya chakula na kushangi-
lia sana,[c] kwa maana walie-
lewa maneno waliyokuwa wa-
meambiwa.[d]
**13** Siku iliyofuata viongo-
zi wa koo# za watu wote, ma-
kuhani, na Walawi wakakusa-
nyika karibu na Ezra mwandi-
shi* ili wapate ufahamu zaidi
wa maneno ya Sheria. **14** Ki-
sha wakaona imeandikwa
katika Sheria kwamba Yeho-
va alikuwa ameamuru kupitia
Musa kwamba Waisraeli wana-
paswa kukaa katika viba-
nda* wakati wa sherehe, mwe-
zi wa saba,[e] **15** na kwamba
wanapaswa kutangaza[f] katika
majiji yao yote na kotekote Ye-
rusalemu wakisema: “Nendeni
katika eneo lenye milima

**8:4, 9, 13** *Au “aliyenakili maandishi.” **8:6** *Au “Na iwe hivyo!” **8:8** *Au “wakaeleza maana ya usomaji huo.” **8:9** △Au “Tirshatha,” cheo cha Kiajemi cha gavana wa mkoa.

**8:10** *Tnn., “vitu vinono.” #Au “nguvu.” **8:13** #Yaani, ukoo wa upande wa baba. **8:14** *Au “vibanda vya muda.”

SURA YA 8
a Mdo 16:14; Mdo 17:11
b Ne 12:40, 42
c Kum 27:26
d Ne 9:4
e Ezr 8:33; Ne 11:16
f Kum 33:8, 10
g Lu 24:27; Mdo 8:30, 31
h Ezr 7:11

Safu ya 2
a Law 23:24
b Est 9:19
c Zb 126:1-3
d Ne 8:8
e Law 23:34, 42; Kum 16:13, 16; Yoh 7:2
f Law 23:4

mlete matawi ya mizeituni, ya
misonobari, ya mihadasi na
ya mitende, na matawi ya miti
mingine yenye majani mengi
ili mjenge vibanda, kama ili-
vyoandikwa.”
**16** Basi watu wakaenda ku-
leta matawi hayo ili kujije-
ngea vibanda, kila mtu juu ya
paa lake, na pia katika nyua
zao, na katika nyua za nyu-
mba ya Mungu wa kweli,[a] na
katika uwanja wa jiji wa La-
ngo la Maji,[b] na katika uwanja
wa jiji wa Lango la Efraimu.[c]
**17** Basi watu wote wa kutani-
ko waliokuwa wamerudi kuto-
ka utekwani wakajenga viba-
nda nao wakakaa katika viba-
nda hivyo, kwa maana Wais-
raeli hawakuwa wamefanya
hivyo tangu siku za Yoshua[d]
mwana wa Nuni mpaka siku
hiyo, basi wakashangilia
sana.[e] **18** Na siku baada ya
siku kitabu cha Sheria ya Mu-
ngu wa kweli kilikuwa kikiso-
mwa,[f] tangu siku ya kwanza
hadi siku ya mwisho. Nao wa-
kafanya sherehe hiyo kwa siku
saba, na siku ya nane walifa-
nya kusanyiko takatifu, kama
ilivyoagizwa.[g]

**9** Siku ya 24 ya mwezi huo,
Waisraeli wakakusanyika;
walikuwa wamefunga wakiwa
wamevaa nguo za magunia na
kujirushia mavumbi.[h] **2** Ki-
sha wazao wa Waisraeli waka-
jitenga na wageni wote,[i] waka-
simama na kuungama dhambi
zao wenyewe na makosa ya
baba zao.[j] **3** Kisha wakasi-
mama mahali walipokuwa na
kusoma kwa sauti kitabu cha
Sheria[k] ya Yehova Mungu wao
kwa robo siku;* na kwa robo
nyingine ya siku walikuwa wa-
kiungama na kumwinamia Ye-
hova Mungu wao.
**4** Yeshua, Bani, Kadmie-
li, Shebania, Buni, Sherebia,[a]
Bani, na Kenani wakasimama
kwenye jukwaa[b] la Walawi na
kumlilia Yehova Mungu wao
kwa sauti kubwa. **5** Nao Wa-
lawi, yaani, Yeshua, Kadmieli,
Bani, Hashabneya, Shere-
bia, Hodia, Shebania, na Pe-
thahia wakasema: “Simameni,
msifuni Yehova Mungu wenu
kwa umilele wote.*[c] Na walisi-
fu jina lako tukufu, ambalo li-
mekwezwa juu kuliko baraka
zote na sifa zote.
**6** “Wewe peke yako ndi-
ye Yehova;[d] uliumba mbi-
ngu, naam, mbingu za mbi-
ngu na jeshi lake lote, dunia
na vyote vilivyo juu yake, ba-
hari na vyote vilivyomo. Nawe
unavihifadhi vyote hai, na je-
shi la mbinguni linakuina-
mia wewe. **7** Wewe ndiye Ye-
hova Mungu wa kweli, uliye-
mchagua Abramu,[e] ukamtoa
katika jiji la Uru[f] la Wakalda-
yo na ukampa jina Abraha-
mu.[g] **8** Nawe ukaona moyo
wake ukiwa mwaminifu mbe-
le zako;[h] basi ukafanya aga-
no naye ili umpe nchi ya Wa-
kanaani, Wahiti, Waamori, Wa-
perizi, Wayebusi, na Wagirga-
shi, ili kuupa uzao wake* nchi
hiyo;[i] nawe ukatimiza ahadi
zako, kwa maana wewe ni
mwadilifu.
**9** “Basi ukaona mateso ya
mababu zetu huko Misri,[j]
nawe ukasikia kilio chao
kwenye Bahari Nyekundu.
**10** Kisha ukafanya ishara na
miujiza dhidi ya Farao na wa-

**9:3** * Au “kwa saa tatu.”

**9:5** * Au “milele hata milele.” **9:8** * Tnn., “mbegu yake.”

**SURA YA 8**
a 1Fa 6:36, 1Fa 7:12, 2Nya 4:9, 2Nya 20:5
b Ne 3:26, Ne 8:1, 3
c 2Fa 14:13, Ne 12:38, 39
d Yos 1:1
e Kum 16:14, 15
f Kum 31:10-12
g Law 23:34, 36

**SURA YA 9**
h Yos 7:6, Yon 3:5, 6
i Ezr 9:1, 2, Ne 13:3
j Law 26:40, Ezr 9:6, Zb 106:6, Da 9:8
k Ne 8:3, 8

**Safu ya 2**
a Ne 8:7
b Ne 8:4
c Yer 33:10, 11
d Kum 6:4
e Mwa 12:1, 2
f Mwa 11:31
g Mwa 17:5
h Mwa 22:10-12
i Mwa 15:18
j Kut 2:23-25, Kut 3:7

tumishi wake wote na watu
wote wa nchi yake,[a] kwa maa-
na ulijua waliwatendea kwa
kimbelembele.[b] Ukajijengea
jina ambalo limedumu hadi
leo hii.[c] **11** Nawe ukaitenga-
nisha bahari mbele yao, waka-
vuka bahari juu ya nchi kavu,[d]
na wale waliowafuatia uka-
watupa ndani ya maji mengi
kama vile jiwe linavyotupwa
ndani ya bahari iliyochafu-
ka.[e] **12** Uliwaongoza mcha-
na kwa nguzo ya wingu, na
usiku kwa nguzo ya moto, ili
kuwaangazia njia waliyopa-
swa kupitia.[f] **13** Nawe uka-
shuka kwenye Mlima Sinai[g]
ukazungumza nao kutoka
mbinguni[h] na kuwapa hukumu
za uadilifu, sheria za kweli,*
masharti bora na amri bora.[i]
**14** Ukawajulisha Sabato yako
takatifu[j] na kuwapa amri, ma-
sharti, na sheria kupitia Musa
mtumishi wako. **15** Walipo-
kuwa na njaa uliwapa mkate
kutoka mbinguni,[k] walipoku-
wa na kiu ukawapa maji kuto-
ka kwenye mwamba,[l] na uka-
waambia waingie na kuimili-
ki nchi ambayo ulikuwa umea-
pa* kwamba utawapatia.

**16** "Lakini mababu zetu,
wakatenda kwa kimbelembe-
le[m] na kuwa wakaidi,*[n] nao
hawakusikiliza amri zako.
**17** Walikataa kusikiliza[o] wala
hawakukumbuka matendo
yako ya ajabu uliyofanya mio-
ngoni mwao, lakini waka-
wa wakaidi,* nao wakacha-
gua kiongozi ili warudi Misri
ambako walikuwa watumwa.[p]
Lakini wewe ni Mungu uli-
ye tayari kusamehe,* mwe-
nye huruma# na rehema, usi-
ye mwepesi wa hasira, una
upendo mwingi mshikamani-
fu,△[a] nawe hukuwaacha.[b]
**18** Hata walipojitengenezea
sanamu ya ndama wa chuma*
na kusema, 'Huyu ndiye Mu-
ngu wenu aliyewaongoza ku-
toka Misri,'[c] nao wakatenda
matendo makubwa ya ukosefu
wa heshima, **19** hata wakati
huo, kwa rehema zako nyingi,
hukuwaacha nyikani.[d] Nguzo
ya wingu iliyowaongoza njia-
ni mchana haikuondoka juu
yao, wala nguzo ya moto ili-
yowaangazia njia usiku.[e]
**20** Nawe ukawapa roho yako
njema ili iwape ufahamu,[f] hu-
kuwanyima mana vinywani
mwao,[g] na walipohisi kiu uka-
wapa maji.[h] **21** Kwa miaka
40 uliwapa chakula nyikani.[i]
Hawakukosa chochote. Ma-
vazi yao hayakuchakaa,[j] wala
miguu yao haikuvimba.

**22** "Uliwapa falme na ma-
taifa, ukawagawia kipande
kwa kipande,[k] nao wakamili-
ki nchi ya Sihoni,[l] yaani, nchi
ya mfalme wa Heshboni,[m] na
pia nchi ya Ogu[n] mfalme
wa Bashani. **23** Nawe uka-
wafanya wana wao kuwa we-
ngi kama nyota za mbinguni.[o]
Kisha ukawaleta katika nchi
ambayo ulikuwa umewaahi-
di mababu zao kwamba wana-
paswa kuingia na kuimiliki.[p]
**24** Basi wana wao wakaingia
na kuimiliki nchi hiyo,[q] nawe
ukawatiisha Wakanaani wa-
lioishi katika nchi hiyo,[r]

**9:13** *Au "sheria zinazotegemeka." **9:15** *Tnn., "uliinua mkono wako." **9:16** *Tnn., "na kufanya shingo yao kuwa ngumu." **9:17** *Tnn., "wakafanya shingo yao kuwa ngumu."

**9:17** *Au "Mungu mwenye matendo ya kusamehe." #Au "neema." △Au "fadhili nyingi zenye upendo." **9:18** *Au "sanamu ya kuyeyushwa."

**SURA YA 9**
a Kut 7:3; Kum 6:22
b Kut 5:2
c Kut 9:16
d Kut 14:21, 22
e Kut 15:1, 5, 10
f Kut 13:21; Kut 14:19, 20
g Kut 19:11
h Kum 4:10, 36
i Kum 4:8
j Kut 16:29; Kut 20:8-11; Kum 5:12-14
k Kut 16:4
l Kut 17:6
m Hes 14:44
n Kum 9:6
o Hes 14:11, 41
p Hes 14:1, 4

**Safu ya 2**
a Kut 34:6; Hes 14:18
b Kum 4:31
c Kut 32:1, 4
d Hes 14:19, 20
e Kut 40:38; Hes 9:15
f Hes 11:17, 25
g Kut 16:14, 15
h Hes 20:8
i Kut 16:35; Hes 14:33; Kum 2:7
j Kum 29:5
k Yos 11:23
l Hes 21:23, 24; Kum 2:31
m Hes 21:26
n Hes 21:33, 35
o Mwa 15:1, 5
p Mwa 12:7; Mwa 26:3
q Hes 14:29-31; Yos 21:43
r Yos 18:1

ukawatia mikononi mwao, wao pamoja na wafalme wao na wakaaji wa nchi, ili wawatendee wapendavyo. **25** Wakateka majiji yenye ngome[a] na ardhi yenye rutuba,*[b] wakamiliki nyumba zilizojaa vitu vyema vya kila aina, visima ambavyo tayari vilikuwa vimechimbwa, mashamba ya mizabibu, mizeituni,[c] na miti ya matunda kwa wingi. Hivyo wakala na kushiba na kunenepa, nao wakaufurahia wema wako mwingi.

**26** "Hata hivyo, hawakutii, bali walikuasi[d] na kuigeuzia mgongo Sheria yako.* Wakawaua manabii wako waliowaonya wakurudie, nao wakatenda matendo makubwa ya ukosefu wa heshima.[e] **27** Kwa sababu hiyo uliwatia mikononi mwa maadui wao,[f] walioendelea kuwatesa.[g] Lakini walipokuwa wakiteseka walikulilia, nawe uliwasikia ukiwa mbinguni; na kwa sababu ya rehema zako nyingi, uliwapa waokozi waliowaokoa kutoka mikononi mwa maadui wao.[h]

**28** "Lakini mara tu walipopata utulivu, walitenda tena yaliyo maovu mbele zako,[i] nawe ulikuwa ukiwaacha mikononi mwa maadui wao, ambao waliwakandamiza.*[j] Kisha walirudi na kukuomba msaada,[k] nawe uliwasikiliza ukiwa mbinguni na kuwaokoa tena na tena kwa sababu ya rehema zako nyingi.[l] **29** Ingawa uliwaonya ili wairudie Sheria yako, walitenda kwa kimbelembele na kukataa kusikiliza amri zako;[a] nao wakatenda dhambi kwa kutofuata masharti yako, ambayo mtu akiyafuata ataishi.[b] Lakini walikugeuzia mgongo na kufanya shingo zao ziwe ngumu, nao wakakataa kukusikiliza. **30** Uliwaonyesha subira[c] kwa miaka mingi na ukaendelea kuwaonya kwa roho yako kupitia manabii wako, lakini walikataa kusikiliza. Mwishowe ukawatia mikononi mwa mataifa ya nchi hizo.[d] **31** Na kwa sababu ya rehema zako nyingi, hukuwaangamiza[e] wala kuwaacha, kwa maana wewe ni Mungu mwenye huruma* na rehema.[f]

**32** "Na sasa, Ee Mungu wetu, Mungu mkuu, mwenye nguvu, mwenye kuogopesha, unayeshika agano lako na kutenda kwa upendo mshikamanifu,[g] usiyaone kuwa madogo mateso yote yaliyotupata sisi, wafalme wetu, wakuu wetu,[h] makuhani wetu,[i] manabii wetu,[j] mababu zetu, na watu wako wote tangu siku za wafalme wa Ashuru[k] mpaka leo hii. **33** Umekuwa mwadilifu katika mambo yote yaliyotupata, kwa maana umetenda kwa uaminifu; lakini ni sisi tuliotenda uovu.[l] **34** Wafalme wetu, wakuu wetu, makuhani wetu, na mababu zetu hawajashika Sheria yako wala kusikiliza amri zako wala vikumbusho ulivyowapa* ili kuwaonya. **35** Hata walipokuwa kwenye ufalme wao wakifurahia wema mwingi uliowapa na katika nchi kubwa na yenye rutuba* uliyowapa, hawakukutumikia[m] wala kuacha mazoea

**9:25, 35** * Au "iliyononona." **9:26** * Tnn., "kuitupa Sheria yako nyuma yao." **9:28** * Au "waliwaponda."

**9:31** * Au "neema." **9:34** * Au "maonyo uliyowapa."

SURA YA 9
a Kum 3:4, 5
b Kum 8:7-9
c Yos 24:13
d Kum 31:20; Kum 32:15; Amu 2:12
e 2Fa 21:11; Zb 106:38
f Amu 2:14
g Kum 31:17
h Amu 2:18; Amu 3:9, 15; 1Sa 12:11; 2Fa 13:4, 5
i Amu 2:19
j Amu 4:1, 2; Amu 6:1
k Amu 6:6
l Zb 106:43-45

Safu ya 2
a 2Fa 17:13, 14; 2Nya 24:19
b Law 18:5
c Ro 10:21
d 2Nya 36:15, 16; Isa 42:24; Yer 40:2, 3
e Eze 14:22
f Kut 34:6; Kum 4:31
g Kum 7:9; Da 9:4
h 2Fa 24:12, 14
i Yer 34:18-20
j Omb 4:13, 14
k 2Fa 17:6
l Da 9:5
m Kum 28:47; Kum 32:15

yao maovu. **36** Basi leo hii
sisi ni watumwa[a]—naam, watu-
mwa katika nchi ambayo uli-
wapa mababu zetu ili wale ma-
tunda yake na vitu vyake vye-
ma. **37** Mazao yake mengi ni
ya wafalme uliowafanya wa-
tutawale kwa sababu ya dha-
mbi zetu.[b] Wanatutawala wa-
pendavyo na kuitendea mifu-
go yetu wapendavyo, tunate-
seka sana.

**38** "Basi kwa sababu ya
hayo yote, tunafanya mapa-
tano thabiti[c] kwa maandishi,
nayo yamethibitishwa kwa
muhuri wa wakuu wetu, Wala-
wi wetu, na makuhani wetu."[d]

**10** Wale walioyathibitisha
kwa kutia muhuri[e] wa-
likuwa:

Gavana* Nehemia, mwana
wa Hakalia,

Na Sedekia, **2** Seraya, Aza-
ria, Yeremia, **3** Pashuri,
Amaria, Malkiya, **4** Hatu-
shi, Shebania, Maluku,
**5** Harimu,[f] Meremothi, Oba-
dia, **6** Danieli,[g] Ginethoni,
Baruku, **7** Meshulamu, Abi-
ya, Miyamini, **8** Maazia, Bil-
gai, na Shemaya; hao ndio ma-
kuhani.

**9** Pia Walawi: Yeshua mwa-
na wa Azania, Binui wa
wana wa Henadadi, Kadmieli,[h]
**10** na ndugu zao Shebania,
Hodia, Kelita, Pelaya, Hana-
ni, **11** Mika, Rehobu, Hasha-
bia, **12** Zakuri, Sherebia,[i]
Shebania, **13** Hodia, Bani,
na Beninu.

**14** Viongozi wa watu: Pa-
roshi, Pahath-moabu,[j] Ela-
mu, Zatu, Bani, **15** Buni,
Azgadi, Bebai, **16** Adoni-
ya, Bigvai, Adini, **17** Ate-

**SURA YA 9**

*a* Kum 28:48; Ezr 9:9

*b* Kum 28:15, 33; Ne 5:4

*c* 2Fa 23:3; 2Nya 15:12; Ezr 10:3

*d* Ne 10:28, 29

**SURA YA 10**

*e* Ne 9:38

*f* Ezr 2:1, 39

*g* Ezr 8:1, 2

*h* Ezr 3:9; Ne 12:8

*i* Ne 12:24

*j* Ne 7:6, 11

**Safu ya 2**

*a* Ne 8:1; Ne 9:2

*b* Kut 34:15, 16; Kum 7:3, 4

*c* Kut 20:10

*d* Kut 12:16; Hes 29:1, 12

*e* Kut 23:10, 11; Law 25:4, 5

*f* Kum 15:1-3

ri, Hezekia, Azuri, **18** Hodia,
Hashumu, Besai, **19** Harifu,
Anathothi, Nebai, **20** Mag-
piashi, Meshulamu, Heziri,
**21** Meshezabeli, Sadoki, Ya-
dua, **22** Pelatia, Hanani,
Anaya, **23** Hoshea, Hana-
nia, Hashubu, **24** Haloheshi,
Pilha, Shobeki, **25** Rehumu,
Hashabna, Maaseya, **26** Ahi-
ya, Hanani, Anani, **27** Malu-
ku, Harimu, na Baana.

**28** Watu wengine wote—ma-
kuhani, Walawi, walinzi wa
malango, waimbaji, watumishi
wa hekaluni,* kila mtu aliye-
jitenga na mataifa yaliyoku-
wa nchini ili afuate Sheria ya
Mungu wa kweli,[a] pamoja na
wake zao, wana wao, na ma-
binti wao, kila mtu mwenye
ujuzi na uelewaji#— **29** wa-
kajiunga na ndugu zao, wa-
kuu wao, wakajifunga kwa kia-
po na laana, kwamba watate-
mbea katika Sheria ya Mungu
wa kweli, iliyotolewa kupitia
Musa mtumishi wa Mungu wa
kweli, na kufuata kwa maki-
ni amri zote za Yehova Bwa-
na wetu, hukumu zake, na ma-
sharti yake. **30** Hatutakubali
mabinti wetu waolewe na
watu wa mataifa yaliyo nchini,
wala hatutakubali wana wetu
wawaoe mabinti wao.[b]

**31** Ikiwa watu wa mataifa
hayo wataleta bidhaa zao na
kila aina ya nafaka ili watuu-
zie katika siku ya Sabato, ha-
tutanunua chochote kutoka
kwao siku ya Sabato[c] au siku
nyingine takatifu.[d] Pia, mwa-
ka wa saba[e] hatutalima ma-
shamba na tutayafuta madeni
yote.[f]

**10:1** *Au "Tirshatha," cheo cha Kiajemi cha gavana wa mkoa.

**10:28** *Au "Wanethini." Tnn., "waliotolewa." #Au labda, "wote wenye umri wa kutosha kuelewa."

**32** Pia, tukajiwekea wajibu
kwamba kila mmoja wetu atoe
sehemu ya tatu ya shekeli*
kila mwaka kwa ajili ya utu-
mishi wa nyumba ya# Mungu
wetu,[a] **33** kwa ajili ya mkate
wa tabaka,*[b] toleo la nafaka la
kila siku,[c] dhabihu za kawai-
da za kuteketezwa za Sabato[d]
na miezi mipya,[e] na kwa aji-
li ya sherehe rasmi,[f] kwa ajili
ya vitu vitakatifu, kwa ajili ya
dhabihu za dhambi[g] ili kufu-
nika dhambi za Waisraeli, na
kwa ajili ya kazi zote za nyu-
mba ya Mungu wetu.

**34** Pia, tukapiga kura ili ku-
panga wakati ambao kila
ukoo* wa makuhani, Walawi,
na watu wangeleta kuni
kwenye nyumba ya Mungu
wetu wakati uliowekwa, mwa-
ka baada ya mwaka, ili ku-
washa moto kwenye madha-
bahu ya Yehova Mungu
wetu, kama ilivyoandikwa ka-
tika Sheria.[h] **35** Pia tutale-
ta kwenye nyumba ya Yeho-
va mazao ya kwanza yaliyo-
komaa ya nchi yetu na matu-
nda ya kwanza yaliyoiva ya
kila mti wa matunda, mwa-
ka baada ya mwaka,[i] **36** vi-
levile tutatoa wazaliwa wetu
wa kwanza wa kiume na pia
wa mifugo yetu—kama ilivyoa-
ndikwa katika Sheria[j]—wazali-
wa wetu wa kwanza wa ng’o-
mbe na wa kondoo. Tutawale-
ta kwenye nyumba ya Mungu
wetu, kwa makuhani wanao-
hudumu kwenye nyumba ya
Mungu wetu.[k] **37** Pia, unga
wetu wa kwanza ambao hau-
jakobolewa,[a] michango yetu,
matunda ya mti wa kila aina,[b]
divai mpya, na mafuta,[c] tuta-
wapelekea makuhani kwenye
maghala* ya nyumba ya Mu-
ngu wetu,[d] pia tutawapa Wala-
wi sehemu ya kumi ya mazao
ya mashamba yetu,[e] kwa maa-
na Walawi ndio wanaokusanya
sehemu za kumi za mazao ka-
tika miji yetu yote ya kilimo.

**38** Na kuhani, mwana wa
Haruni, anapaswa kuwa pa-
moja na Walawi wanapokusa-
nya sehemu ya kumi; Walawi
nao wanapaswa kuleta sehe-
mu ya kumi ya ile sehemu ya
kumi katika nyumba ya Mu-
ngu wetu,[f] kwenye vyumba
vya* ghala. **39** Kwa maana
Waisraeli na Walawi wanapa-
swa kuleta mchango[g] wa na-
faka, divai mpya, na mafu-
ta[h] kwenye maghala,* amba-
mo mna vyombo vya maha-
li patakatifu, na pia walinzi
wa malango, waimbaji, na ma-
kuhani wanaohudumu. Hatu-
taipuuza nyumba ya Mungu
wetu.[i]

**11** Sasa wakuu wa watu
walikuwa wakiishi Ye-
rusalemu;[j] lakini watu wengi-
ne wote walipiga kura[k] ili mtu
mmoja kati ya watu kumi ai-
shi Yerusalemu, lile jiji takati-
fu, na wale wengine tisa wa-
liishi katika majiji mengine.
**2** Isitoshe, watu waliwabariki
wote waliojitolea kuishi Yeru-
salemu.

**3** Na hawa ndio viongozi wa
mkoa* walioishi Yerusalemu.
(Waisraeli wengine wote, ma-
kuhani, Walawi, watumishi wa

SURA YA 10
*a* Kut 30:13
*b* Law 24:5-7
*c* Kut 29:40, 41
*d* Hes 28:9
*e* Hes 28:11-13; 1Nya 23:31
*f* Kum 16:16
*g* Law 16:15
*h* Law 1:7; Law 6:12, 13
*i* Kut 23:19; Hes 18:8, 13; Kum 26:2
*j* Kut 13:2; Hes 18:15
*k* Hes 18:8, 11; 1Ko 9:13

Safu ya 2
*a* Hes 15:20
*b* Law 27:30
*c* Hes 18:8, 12; Kum 18:1, 4
*d* 2Nya 31:11
*e* Hes 18:21
*f* Hes 18:26
*g* Kum 12:5, 6
*h* Kum 14:23
*i* Ne 13:10, 11

SURA YA 11
*j* Ne 7:4
*k* Met 16:33

**10:32** *Shekeli moja ilikuwa na uzito wa gramu 11.4. Angalia Nyongeza B14. #Au “hekalu la.” **10:33** *Yaani, mkate wa wonyesho. **10:34** *Yaani, ukoo wa upande wa baba.

**10:37, 39** *Au “majumba ya kulia chakula.” **10:38** *Au “majumba ya kulia chakula ya.” **11:3** *Au “wilaya ya utawala.”

hekaluni,*[a] na wana wa watu-
mishi wa Sulemani,[b] waliishi
katika majiji mengine ya Yuda,
kila mmoja katika sehemu ali-
yomiliki jijini.[c]
**4** Pia, baadhi ya watu wa
Yuda na Benjamini walii-
shi Yerusalemu.) Kati ya watu
wa Yuda kulikuwa na Athaya
mwana wa Uzia mwana wa Ze-
karia mwana wa Amaria
mwana wa Shefatia mwana wa
Mahalaleli wa wana wa Pere-
zi,[d] **5** na Maaseya mwana
wa Baruku mwana wa Kolho-
ze mwana wa Hazaya mwana
wa Adaya mwana wa Yoyari-
bu mwana wa Zekaria mwa-
na wa Mshela. **6** Wana wote
wa Perezi walioishi Yerusa-
lemu walikuwa wanaume ma-
shujaa 468.
**7** Hawa ndio waliokuwa
watu wa Benjamini: Salu[e]
mwana wa Meshulamu mwa-
na wa Yoedi mwana wa Peda-
ya mwana wa Kolaya mwana
wa Maaseya mwana wa Ithieli
mwana wa Yeshaya, **8** na
baada yake Gabai na Salai,
watu 928; **9** na Yoeli mwana
wa Zikri alikuwa msimamizi
wao, na Yuda mwana wa Hase-
nua alikuwa wa pili katika usi-
mamizi wa jiji.
**10** Kutoka kwa makuhani:
Yedaya mwana wa Yoyari-
bu, Yakini,[f] **11** Seraya mwa-
na wa Hilkia mwana wa Me-
shulamu mwana wa Sadoki
mwana wa Merayothi mwa-
na wa Ahitubu,[g] kiongozi wa
nyumba ya* Mungu wa kweli;
**12** na ndugu zao waliofanya
kazi ya ile nyumba, watu 822;
na Adaya mwana wa Yeroha-
mu mwana wa Pelalia mwana
wa Amzi mwana wa Zekaria
mwana wa Pashuri[a] mwana wa
Malkiya, **13** na ndugu zake,
viongozi wa koo,* watu 242,
na Amashisai mwana wa Aza-
reli mwana wa Azai mwana wa
Meshilemothi mwana wa Ime-
ri, **14** na ndugu zao 128 wa-
liokuwa wanaume hodari na
jasiri; na msimamizi wao ali-
kuwa Zabdieli, aliyetoka kati-
ka familia mashuhuri.
**15** Na kutoka kwa Walawi:
Shemaya[b] mwana wa Hashu-
bu mwana wa Azrikamu
mwana wa Hashabia mwana
wa Buni, **16** na Shabethai[c]
na Yozabadi,[d] wa viongozi wa
Walawi, waliosimamia kazi za
nje ya nyumba ya Mungu wa
kweli; **17** na Matania,[e] mwa-
na wa Mika mwana wa Za-
bdi mwana wa Asafu,[f] kiongo-
zi wa waimbaji, aliyeongoza
sifa wakati wa sala,[g] na Bak-
bukia, wa pili kati ya ndugu
zake, na Abda mwana wa Sha-
mua mwana wa Galali mwa-
na wa Yeduthuni.[h] **18** Wala-
wi wote katika jiji takatifu wa-
likuwa 284.
**19** Na walinzi wa malango
walikuwa Akubu, Talmoni,[i] na
ndugu zao waliolinda malango
walikuwa 172.
**20** Waisraeli wengine wote,
makuhani, na Walawi waliku-
wa katika majiji mengine yote
ya Yuda, kila mmoja katika
eneo alilorithi.* **21** Watumi-
shi wa hekaluni*[j] walikuwa
wakiishi Ofeli,[k] nao Siha na
Gishpa waliwasimamia watu-
mishi wa hekaluni.*
**22** Msimamizi wa Walawi
walioishi Yerusalemu alikuwa
Uzi mwana wa Bani mwana

**SURA YA 11**
a Yos 9:3, 27; Ezr 8:17
b Ezr 2:58
c Ezr 2:70
d Hes 26:20
e 1Nya 9:3, 7
f 1Nya 9:10-13
g 1Nya 6:12

**Safu ya 2**
a Yer 21:1, 2; Yer 38:1
b 1Nya 9:2, 14
c Ezr 10:14, 15
d Ezr 8:33; Ne 8:7
e Ne 11:22; Ne 12:25
f Ne 7:6, 44
g 1Nya 16:4; 2Nya 5:13
h 1Nya 16:41, 42; 2Nya 35:15
i 1Nya 9:2, 17; Ezr 2:1, 42; Ne 12:25
j Ezr 2:1, 58
k 2Nya 27:1, 3; Ne 3:26

**11:3, 21** * Au “Wanethini.” Tnn., “waliotolewa.” **11:11** * Au “hekalu la.”
**11:13** * Yaani, ukoo wa upande wa baba.
**11:20** * Au “urithi wake mwenyewe.”

wa Hashabia mwana wa Mata-
nia[a] mwana wa Mika, wa wana
wa Asafu, waimbaji; alisima-
mia kazi ya nyumba ya Mu-
ngu wa kweli. **23** Kwa maana
mfalme alikuwa ametoa amri
kwa ajili ya waimbaji,[b] na ku-
likuwa na mpango hususa ku-
husu mahitaji yao ya kila
siku. **24** Na Pethahia mwana
wa Meshezabeli wa wana wa
Zera mwana wa Yuda aliku-
wa mshauri wa mfalme*
katika kila jambo lililowahu-
su watu.

**25** Kuhusu maeneo na ma-
shamba yake, baadhi ya watu
wa Yuda waliishi Kiriath-arba[c]
na miji yake, Diboni na miji
yake, Yekabzeeli[d] na vijiji vya-
ke, **26** huko Yeshua, Mola-
da,[e] Beth-peleti,[f] **27** Hasar-
shuali,[g] Beer-sheba na miji
yake, **28** Siklagi,[h] Mekona
na miji yake, **29** En-rimoni,[i]
Sora,[j] na Yarmuthi, **30** Za-
noa,[k] Adulamu na vijiji vyake,
Lakishi[l] na mashamba yake,
na huko Azeka[m] na miji yake.
Waliishi* kuanzia Beer-sheba
mpaka Bonde la Hinomu.[n]

**31** Na watu wa Benjami-
ni waliishi Geba,[o] Mikmashi,
Aiya, Betheli[p] na miji yake,
**32** Anathothi,[q] Nobu,[r] Anani-
ya, **33** Hasori, Rama,[s] Gitai-
mu, **34** Hadidi, Seboimu, Ne-
balati, **35** Lodi, na Ono,[t] bo-
nde la mafundi. **36** Na baa-
dhi ya vikundi vya Walawi
kutoka Yuda waliishi katika
eneo la Benjamini.

**12** Hawa ndio makuhani
na Walawi waliopanda
kwenda na Zerubabeli[u] mwa-
na wa Shealtieli,[v] na Ye-
shua:[w] Seraya, Yeremia, Ezra,
**2** Amaria, Maluku, Hatushi,
**3** Shekania, Rehumu, Mere-
mothi, **4** Ido, Ginethoi, Abi-
ya, **5** Miyamini, Maadia, Bil-
ga, **6** Shemaya, Yoyaribu, Ye-
daya, **7** Salu, Amoki, Hilkia,
na Yedaya. Hao ndio walio-
kuwa viongozi wa makuhani
na ndugu zao katika siku za
Yeshua.

**8** Walawi walikuwa Yeshua,
Binui, Kadmieli,[a] Sherebia,
Yuda, na Matania[b] aliyeongo-
za uimbaji wa nyimbo za shu-
krani akiwa pamoja na ndu-
gu zake. **9** Walisimama waki-
tazamana na ndugu zao Bak-
bukia na Uni wakati wa
zamu za kulinda.* **10** Ye-
shua alimzaa Yoyakimu, Yoya-
kimu alimzaa Eliashibu,[c] naye
Eliashibu alimzaa Yoyada.[d]
**11** Naye Yoyada alimzaa Yo-
nathani, naye Yonathani aka-
mzaa Yadua.

**12** Katika siku za Yoyaki-
mu, hawa ndio waliokuwa ma-
kuhani, viongozi wa koo:* wa
Seraya,[e] Meraya; wa Yeremia,
Hanania; **13** wa Ezra,[f] Me-
shulamu; wa Amaria, Yeho-
hanani; **14** wa Maluki, Yona-
thani; wa Shebania, Yosefu;
**15** wa Harimu,[g] Adna; wa Me-
rayothi, Helkai; **16** wa Ido,
Zekaria; wa Ginethoni, Me-
shulamu; **17** wa Abiya,[h] Zik-
ri; wa Miniamini, . . . ;*
wa Moadia, Piltai; **18** wa
Bilga,[i] Shamua; wa Shema-
ya, Yehonathani; **19** wa Yo-
yaribu, Matenai; wa Yeda-
ya,[j] Uzi; **20** wa Salai, Kalai;
wa Amoki, Eberi; **21** wa Hil-

**SURA YA 11**
*a* 1Nya 9:2, 15
*b* Ezr 6:3, 9; Ezr 7:21-24
*c* Mwa 23:2; Yos 14:15
*d* Yos 15:21; 2Sa 23:20
*e* Yos 15:21, 26; Yos 19:1, 2
*f* Yos 15:21, 27
*g* Yos 19:1, 3
*h* Yos 15:21, 31; Yos 19:1, 5; 1Sa 27:5, 6
*i* Yos 15:21, 32
*j* Yos 15:20, 33; Yos 19:40, 41
*k* Yos 15:20, 34; Ne 3:13
*l* Yos 15:20, 39; Isa 37:8
*m* Yos 15:20, 35
*n* Yos 15:8, 12; 2Fa 23:10
*o* Yos 18:21, 24
*p* Mwa 28:19; Yos 18:11, 13
*q* Yos 21:8, 18
*r* 1Sa 21:1
*s* Yos 18:21, 25
*t* 1Nya 8:12; Ezr 2:1, 33

**SURA YA 12**
*u* Ezr 1:8, 11
*v* Mt 1:12
*w* Zek 3:1

**Safu ya 2**
*a* Ezr 2:1, 40; Ezr 3:9
*b* 1Nya 9:2, 15; Ne 11:17; Ne 12:25
*c* Ne 3:1
*d* Ne 13:28
*e* Ne 11:3, 11
*f* Ne 12:1
*g* Ezr 2:1, 39
*h* Ne 12:1, 4
*i* Ne 12:1, 5
*j* Ne 12:1, 6

**11:24** *Tnn., "alikuwa kwenye mkono wa mfalme." **11:30** *Au "Walipiga kambi."

**12:9** *Au labda, "wakati wa utumishi."
**12:12** *Yaani, ukoo wa upande wa baba.
**12:17** *Inaonekana jina fulani limeondolewa hapa katika maandishi ya Kiebrania.

kia, Hashabia; wa Yedaya, Ne-
thaneli.
**22** Viongozi wa koo* za Wa-
lawi na za makuhani katika
siku za Eliashibu, Yoyada, Yo-
hanani, na Yadua[a] waliandiki-
shwa, vilevile makuhani, mpa-
ka wakati wa ufalme wa Dario
Mwajemi.
**23** Walawi waliokuwa vio-
ngozi wa koo* waliandiki-
shwa katika kitabu cha his-
toria ya nyakati, mpaka siku
za Yohanani mwana wa Elia-
shibu. **24** Viongozi wa Wala-
wi walikuwa Hashabia, She-
rebia, na Yeshua[b] mwana wa
Kadmieli,[c] na ndugu zao wa-
lisimama wakitazamana wali-
pokuwa wakiimba sifa na ku-
mshukuru Mungu kulingana
na maagizo ya Daudi[d] mtu wa
Mungu wa kweli, kikundi cha
ulinzi kwa kikundi cha uli-
nzi. **25** Matania,[e] Bakbukia,
Obadia, Meshulamu, Talmoni,
na Akubu[f] walikuwa walinzi
wa malango,[g] walilinda ma-
ghala yaliyokuwa karibu na
malango. **26** Hao walitumi-
kia katika siku za Yoyakimu
mwana wa Yeshua[h] mwana wa
Yozadaki na katika siku za ga-
vana Nehemia na Ezra[i] aliye-
kuwa kuhani na mwandishi.*
**27** Wakati wa kuzindua
kuta za Yerusalemu, Walawi
walitafutwa kila mahali wa-
lipokuwa ili waje Yerusalemu
kusherehekea uzinduzi kwa
kushangilia, kwa nyimbo
za shukrani,[j] na kwa matoa-
zi, vinanda, na vinubi. **28** Na
wana wa waimbaji* wakaku-
sanyika pamoja kutoka kati-
ka wilaya,* kutoka maeneo
yaliyokuwa karibu na Yeru-
salemu, na kutoka vijiji vya
Wanetofa,[a] **29** kutoka Beth-
gilgali,[b] na kutoka mashamba
ya Geba[c] na Azmavethi,[d] kwa
maana waimbaji walikuwa
wamejijengea vijiji kuzungu-
ka Yerusalemu. **30** Na maku-
hani na Walawi wakajitakasa
na kuwatakasa watu,[e] mala-
ngo,[f] na ukuta.[g]
**31** Kisha nikawaleta wakuu
wa Yuda juu ya ukuta. Nikapa-
nga makundi mawili makubwa
yaliyoimba nyimbo za shukra-
ni na vikundi vya kuwafuata,
kikundi kimoja kilienda upa-
nde wa kulia wa ukuta kuele-
kea Lango la Marundo ya Ma-
jivu.[h] **32** Hoshaya na nusu
ya wakuu wa Yuda walite-
mbea nyuma yao, **33** pamoja
na Azaria, Ezra, Meshulamu,
**34** Yuda, Benjamini, Shema-
ya, na Yeremia. **35** Walikuwa
pamoja na baadhi ya wana wa
makuhani waliokuwa na taru-
mbeta:[i] Zekaria mwana wa Yo-
nathani mwana wa Shemaya
mwana wa Matania mwana wa
Mikaya mwana wa Zakuri
mwana wa Asafu,[j] **36** na
ndugu zake Shemaya, Azareli,
Milalai, Gilalai, Maai, Netha-
neli, Yuda, na Hanani, waki-
wa na vyombo vya muziki vya
Daudi[k] mtu wa Mungu wa kwe-
li; na Ezra[l] mwandishi* aka-
watangulia. **37** Kwenye La-
ngo la Chemchemi[m] walipanda
moja kwa moja Ngazi[n] ya Jiji
la Daudi[o] kupitia njia inayopa-
nda kwenye ukuta juu ya Nyu-
mba ya Daudi mpaka kwenye
Lango la Maji[p] upande wa ma-
shariki.

---

**12:22, 23** *Yaani, ukoo wa upande wa baba. **12:26, 36** *Au "aliyenakili maandishi." **12:28** *Au "Na waimbaji waliozoezwa."

**12:28** *Yaani, wilaya iliyozunguka Yordani.

---

**SURA YA 12**
a Ne 12:10, 11
b Ne 8:7
c Ezr 2:1, 40
d 1Nya 16:4; 1Nya 23:28, 30
e 1Nya 9:2, 15
f 1Nya 9:17; Ezr 2:1, 42; Ne 11:1, 19
g 1Nya 9:22-27
h Ezr 3:2, 8
i Ezr 7:1, 6
j 2Nya 5:13; 2Nya 7:6

**Safu ya 2**
a 1Nya 2:54; 1Nya 9:2, 16; Ne 7:6, 26
b Yos 15:7, 12
c Yos 21:8, 17; Ne 11:31
d Ezr 2:1, 24
e Kut 19:10
f Ne 7:1
g Ne 6:15
h Ne 2:13; Ne 3:13
i Hes 10:2; 2Nya 5:12
j 1Nya 25:1, 2
k 1Nya 23:5
l Ne 8:4
m Ne 2:14
n Ne 3:15
o 2Sa 5:7, 9
p Ne 3:26; Ne 8:1

**38** Kundi la pili lililoimba
nyimbo za shukrani lilitembea
kuelekea kushoto,* nami ni-
kalifuata pamoja na nusu ya
watu, juu ya ukuta kwenye
Mnara wa Majiko ya Kuokea[a]
mpaka kwenye Ukuta Mpana[b]
**39** na kupita juu ya Lango
la Efraimu[c] na juu ya Lango
la Jiji la Kale[d] mpaka kwe-
nye Lango la Samaki,[e] Mnara
wa Hananeli,[f] Mnara wa Mea,
na mpaka kwenye Lango la
Kondoo;[g] kisha wakasimama
kwenye Lango la Mlinzi.

**40** Mwishowe yale makundi
mawili yaliyoimba nyimbo za
shukrani yakasimama mbele
ya nyumba ya Mungu wa kwe-
li; mimi pia nikasimama pa-
moja na nusu ya watawala wa-
saidizi waliokuwa pamoja
nami, **41** na makuhani Elia-
kimu, Maaseya, Miniamini, Mi-
kaya, Elioenai, Zekaria, na
Hanania, wakiwa na tarumbe-
ta, **42** na Maaseya, Shema-
ya, Eleazari, Uzi, Yehohanani,
Malkiya, Elamu, na Ezeri. Na
waimbaji hao wakaimba kwa
sauti kubwa wakiongozwa na
Izrahia.

**43** Siku hiyo walitoa dha-
bihu nyingi na kushangilia,[h]
kwa maana Mungu wa kwe-
li aliwafanya washangilie kwa
shangwe kubwa. Wanawake
na watoto wakashangilia pia,[i]
hivi kwamba sauti za kusha-
ngilia jijini Yerusalemu zikasi-
kika mbali sana.[j]

**44** Siku hiyo wanaume wa-
liwekwa ili kusimamia magha-
la[k] ya michango,[l] mazao ya
kwanza,[m] na sehemu za kumi.[n]
Kutoka katika mashamba ya
majiji walipaswa kukusanya
kwenye maghala hayo mafu-
ngu yaliyoamriwa na Sheria[a]
kwa ajili ya makuhani na Wa-
lawi,[b] kwa maana kulikuwa na
shangwe huko Yuda kwa sa-
babu ya makuhani na Wa-
lawi waliokuwa wakihudumu.
**45** Nao wakaanza kushughu-
likia majukumu waliyopewa
na Mungu wao na kutimiza
wajibu wa kutakasa, kama wa-
livyofanya waimbaji na wali-
nzi wa malango, kulingana
na maagizo ya Daudi na ya
Sulemani mwanawe. **46** Kwa
maana zamani za kale kati-
ka siku za Daudi na Asafu, ku-
likuwa na viongozi wa* wai-
mbaji wa nyimbo za kumsi-
fu na kumshukuru Mungu.[c]
**47** Na katika siku za Zeruba-
beli[d] na siku za Nehemia, Wa-
israeli wote walitoa mafungu
kwa ajili ya waimbaji[e] na wali-
nzi wa malango,[f] kulingana na
uhitaji wa kila siku. Pia, wali-
weka kando fungu kwa ajili ya
Walawi,[g] na Walawi waliweka
kando fungu kwa ajili ya wa-
zao wa Haruni.

**13** Siku hiyo kitabu cha
Musa kilisomwa watu
wote wakisikia,[h] na wakaona
imeandikwa kwamba Mwamo-
ni au Mmoabu[i] hapaswi ka-
mwe kuingia katika kutaniko
la Mungu wa kweli,[j] **2** kwa
maana hawakuwapokea Wais-
raeli kwa mkate na maji, ba-
dala yake walimkodi Balaa-
mu ili awalaani.[k] Hata hivyo,
Mungu wetu aliigeuza laana
hiyo kuwa baraka.[l] **3** Mara
tu waliposikia Sheria, wakaa-
nza kuwatenga watu wote we-
nye asili ya kigeni* ili wasicha-
ngamane na Waisraeli.[m]

**SURA YA 12**
a Ne 3:11
b Ne 3:8
c 2Fa 14:13; Ne 8:16
d Ne 3:6
e 2Nya 33:14; Ne 3:3
f Yer 31:38; Zek 14:10
g Ne 3:1; Yoh 5:2
h Ezr 6:16, 17
i Yer 31:13
j Ezr 3:10, 13
k 2Nya 31:11
l Ne 10:39
m Ne 10:35-37
n Ne 10:38; Ne 13:12, 13

**Safu ya 2**
a Kut 34:26; Hes 15:18, 19; Kum 26:2
b Hes 18:21
c 1Nya 25:1, 6
d Ezr 3:2; Hag 1:12; Lu 3:23, 27
e Ne 11:23
f Ne 10:39
g Hes 18:21

**SURA YA 13**
h Kum 31:11; Ne 8:2, 3; Mdo 15:21
i Mwa 19:36-38
j Kum 23:3, 6
k Hes 22:4-6
l Hes 23:8; Hes 24:10
m Ezr 10:10, 11; Ne 9:1, 2

**12:38** *Au “lilitembea mbele.”

**12:46** *Tnn., “vichwa vya.” **13:3** *Au “wenye asili mbalimbali.”

4 Sasa kabla ya wakati huo,
kuhani aliyesimamia ma-
ghala* ya nyumba ya# Mungu
wetu[a] alikuwa Eliashibu,[b] mtu
wa ukoo wa Tobia.[c] 5 Ali-
kuwa amempa ghala kubwa,*
mahali ambapo zamani wali-
patumia kuweka toleo la nafa-
ka, ubani, na vyombo na sehe-
mu ya kumi ya nafaka, divai
mpya, na mafuta,[d] vitu amba-
vyo Walawi,[e] waimbaji, na wa-
linzi wa malango walipaswa
kupewa, pamoja na michango
kwa ajili ya makuhani.[f]
6 Wakati huo wote mimi si-
kuwa Yerusalemu, kwa maa-
na nilirudi kwa mfalme katika
mwaka wa 32[g] wa utawala wa
Mfalme Artashasta[h] wa Babi-
loni; na baada ya muda fulani
nikamwomba mfalme ruhusa
ya kuondoka. 7 Kisha nika-
fika Yerusalemu, nami nikao-
na jambo baya sana ambalo
Eliashibu[i] alikuwa amefanya
kwa kumpa Tobia[j] ghala kati-
ka ua wa nyumba ya Mungu
wa kweli. 8 Jambo hilo lili-
nikasirisha sana, basi nikavi-
tupa nje ya ghala* vitu vyote
vya nyumba ya Tobia. 9 Ki-
sha nikatoa amri, nao wakaya-
takasa maghala;* nami nikavi-
rudisha humo vyombo vya
nyumba ya Mungu wa kweli,[k]
pamoja na toleo la nafaka na
ubani.[l]
10 Pia, nikagundua kwa-
mba Walawi[m] hawakuwa waki-
pewa mafungu yao,[n] hivyo Wa-
lawi na waimbaji waliofanya
kazi walikuwa wameondoka,
kila mmoja akaenda kwenye
shamba lake.[o] 11 Basi nika-
wakemea watawala wasaidi-
zi[a] na kuwauliza: “Kwa nini
nyumba ya Mungu wa kwe-
li imepuuzwa?”[b] Kwa hiyo ni-
kawakusanya na kuwarudisha
kwenye kazi zao. 12 Na watu
wote wa Yuda wakaleta kwe-
nye maghala sehemu ya kumi[c]
ya nafaka, divai mpya, na ma-
futa.[d] 13 Kisha nikawawe-
ka kuhani Shelemia, Sadoki
mwandishi,* na Pedaya aliye-
kuwa Mlawi wasimamie ma-
ghala, na msaidizi wao aliku-
wa Hanani mwana wa Zakuri
mwana wa Matania, kwa maa-
na walionwa kuwa wanaume
wenye kutegemeka. Walikuwa
na jukumu la kuwagawia ndu-
gu zao.
14 Unikumbuke mimi,[e] Ee
Mungu wangu, kuhusu jambo
hili, nawe usiyafutilie mba-
li matendo yangu ya upe-
ndo mshikamanifu ambayo ni-
metenda kwa ajili ya nyumba
ya Mungu wangu na utumishi
wake.*[f]
15 Siku hizo niliwaona
watu huko Yuda wakikanya-
ga mashinikizo ya divai siku
ya Sabato,[g] wakileta ma-
rundo ya nafaka na kuyapa-
kia juu ya punda, wakileta di-
vai, zabibu, tini, na kuingi-
za kila aina ya mzigo Yeru-
salemu siku ya Sabato.[h]
Basi nikawaonya wasiuze bi-
dhaa siku hiyo.* 16 Na Wati-
ro walioishi jijini walikuwa wa-
kileta samaki na bidhaa za
kila aina na kuwauzia watu
wa Yuda na Yerusalemu siku
ya Sabato.[i] 17 Basi nikawa-
kemea wakuu wa Yuda na ku-
waambia: “Ni uovu gani huu

13:4, 9 * Au “majumba ya kulia chakula.” 13:4 # Au “hekalu la.” 13:5, 8 * Au “jumba la kulia chakula.”

13:13 * Au “aliyenakili maandishi.” 13:14 * Au “utunzaji wake.” 13:15 * Au labda, “nikawaonya siku hiyo wasiuze bidhaa.”

SURA YA 13
a Ne 10:37, 38
b Ne 3:1
c Ne 2:10
d Kum 18:3, 4
e Hes 18:24
f Ne 12:44
g Ne 5:14
h Ezr 7:1; Ne 2:1
i Ne 12:10
j Ne 4:7
k Ne 10:39
l Law 2:14, 15
m Ne 10:37; Ne 12:47
n Mal 3:8
o Hes 35:2

Safu ya 2
a Ezr 9:2
b Ne 10:39
c Law 27:30; Hes 18:21
d Ne 10:38, 39; Mal 3:10
e Ne 5:19
f Ebr 6:10
g Kut 20:10; Kut 34:21; Kut 35:2
h Yer 17:21, 27
i Ne 10:31

mnaofanya, hata mnaitia una-
jisi siku ya Sabato? **18** Je,
mababu zenu hawakufanya hi-
vyo, hivi kwamba Mungu wetu
akatuletea sisi na pia jiji letu
msiba huu wote? Sasa mna-
zidisha hasira yake inayowa-
ka dhidi ya Israeli kwa kuitia
unajisi Sabato.”[a]
**19** Hivyo, mara tu vivuli vi-
lipoanza kuangukia malango
ya Yerusalemu kabla ya Sa-
bato, niliamuru milango ifu-
ngwe. Pia niliwaambia kwa-
mba hawapaswi kuifungua
mpaka Sabato iishe, nami ni-
kawaweka baadhi ya watumi-
shi wangu mwenyewe mala-
ngoni ili mizigo yoyote isiingi-
zwe siku ya Sabato. **20** Basi
wafanyabiashara na wauzaji
wa bidhaa za kila aina waka-
lala nje ya Yerusalemu mara
moja au mbili. **21** Ndipo ni-
kawaonya na kuwaambia:
“Kwa nini mnalala mbele ya
ukuta usiku? Mkifanya hivyo
tena, nitawaondoa kwa ngu-
vu.” Tangu wakati huo hawa-
kuja tena siku ya Sabato.
**22** Nikawaambia Walawi
kwamba wanapaswa kujitaka-
sa kwa ukawaida na kuja ku-
linda malango ili siku ya Sa-
bato iendelee kuwa takatifu.[b]
Ee Mungu wangu, unikumbu-
ke pia kwa jambo hili, na uni-
hurumie kwa sababu ya upe-
ndo wako mwingi mshikama-
nifu.[c]
**23** Siku hizo niliwaona pia
Wayahudi waliokuwa wa-
meoa* wanawake Waashdo-
di,[d] Waamoni,[e] na Wamoabu.[f]
**24** Nusu ya wana wao walizu-
ngumza Kiashdodi na lugha
za mataifa mbalimbali, laki-
ni hakuna yeyote kati yao ali-
yejua kuzungumza lugha ya
Wayahudi. **25** Ndipo nikawa-
kemea na kuwalaani, nikawa-
piga baadhi ya wanaume hao,[a]
nikazing’oa nywele zao na
kuwaapisha hivi kwa Mungu:
“Msikubali mabinti wenu wao-
lewe na wana wao, na msiku-
bali mabinti wao waolewe na
wana wenu au ninyi wenye-
we.[b] **26** Je, Mfalme Sulema-
ni wa Israeli hakutenda dha-
mbi kwa sababu yao? Haku-
kuwa na mfalme kama yeye
miongoni mwa mataifa me-
ngi;[c] naye alipendwa na Mu-
ngu wake,[d] hivi kwamba Mu-
ngu akamweka kuwa mfalme
wa nchi yote ya Israeli. La-
kini wake wa kigeni walimfa-
nya hata yeye atende dhambi.[e]
**27** Je, si jambo linaloshanga-
za kwenu kutenda uovu huu
mkubwa kwa kutokuwa waa-
minifu kwa Mungu wetu kwa
kuoa wanawake wa kigeni?”[f]
**28** Mmoja wa wana wa Yo-
yada[g] mwana wa kuhani mkuu
Eliashibu[h] alikuwa amemwoa
binti ya Sanbalati[i] Mhoroni.
Kwa hiyo nikamfukuza kutoka
mbele yangu.
**29** Wakumbuke, Ee Mungu
wangu, kwa sababu wamecha-
fua ukuhani na agano la uku-
hani[j] na pia Walawi.[k]
**30** Nami nikawatakasa ku-
tokana na uchafu wote wa ki-
geni, nami nikawapa makuha-
ni na Walawi majukumu yao,
kila mmoja katika utumishi
wake,[l] **31** nami nikapanga ili
kuni[m] ziletwe wakati unaofaa
na pia mazao ya kwanza yali-
yokomaa.
Unikumbuke na kunitendea
wema,* Ee Mungu wangu.[n]

SURA YA 13
a Kut 20:8-10
b Kum 5:12
c Ne 5:19 Ne 13:14 Ne 13:30, 31
d Yos 13:2, 3
e Kum 23:3, 4
f Ezr 9:1, 2 Ezr 10:10 2Ko 6:14

Safu ya 2
a Kum 25:2 Ezr 7:26
b Kum 7:3, 4 Ne 10:30
c 1Fa 3:12, 13 2Nya 9:22
d 2Sa 12:24
e 1Fa 11:1-5
f Ezr 10:2
g Ne 12:10
h Ne 3:1 Ne 13:4
i Ne 2:10 Ne 6:14
j Kut 40:15 Hes 25:11-13
k Mal 2:4
l 1Nya 23:6 1Nya 25:1
m Ne 10:34
n Ne 5:19

**13:23** * Au “wamewaingiza ndani ya nyumba zao.”

**13:31** * Au “na kunipa kibali.”

# ESTA

## YALIYOMO



**1** Katika siku za Ahasuero,*
yaani, Ahasuero aliyeta-
wala mikoa 127#[a] kuanzia In-
dia mpaka Ethiopia,△ **2** siku
hizo Mfalme Ahasuero alipo-
kuwa akiketi kwenye kiti cha-
ke cha ufalme katika ngo-
me ya* Shushani,#[b] **3** kati-
ka mwaka wa tatu wa utawala
wake aliwafanyia karamu wa-
kuu na watumishi wake wote.
Jeshi la Uajemi[c] na Umedi,[d]
watu mashuhuri, na wakuu
wa mikoa* walikuwa mbe-
le yake, **4** na kwa siku nyi-
ngi, siku 180, akawaonyesha
utajiri wa ufalme wake wenye
utukufu, na pia ukuu, heshi-
ma, na fahari yake. **5** Baa-
da ya siku hizo kwisha, mfal-
me akawafanyia karamu kwa
siku saba watu wote walio-
kuwa katika ngome ya* Shu-
shani,# wakubwa kwa wado-
go, katika bustani ya jumba la
mfalme. **6** Kulikuwa na vita-
mbaa vya kitani, pamba bora,
na vitambaa vya bluu vilivyo-
fungwa kwa kamba za kita-
mbaa laini, sufu ya zambarau
iliyofungwa kwa pete za fe-
dha, nguzo za marumaru, na
makochi ya dhahabu na fe-
dha kwenye sakafu ya mawe
mekundu, lulu, na marumaru
nyeupe na nyeusi.
**7** Walipewa divai katika vi-
kombe vya* dhahabu; kila ki-
kombe kilikuwa tofauti na

**SURA YA 1**
*a* Est 8:9; Da 6:1
*b* Ezr 4:9; Ne 1:1; Da 8:2
*c* Ezr 1:2
*d* Isa 21:2; Yer 51:11; Da 5:28

**1:1** *Inaaminiwa kwamba ni Shasta wa Kwanza, mwana wa Dario Mkuu (Dario Histaspisi). #Au "wilaya 127 za utawala." △Au "Kushi." **1:2** *Au "jumba la mfalme lililokuwa." **1:2, 5** #Au "Susa." **1:3** *Au "wilaya za utawala."

**1:5** *Au "jumba la mfalme la." **1:7** *Au "vyombo; bilauri za."

vikombe vingine, na divai ya
kifalme ilikuwa nyingi sana,
kulingana na mali ya mfalme.
**8** Walikunywa kulingana na
sheria ya kwamba hakuna mtu
aliyelazimishwa,* kwa maana
mfalme alikuwa amepanga na
maofisa wa jumba la mfalme
kwamba kila mtu afanye kama
alivyopenda.

**9** Pia, Malkia Vashti[a] aka-
wafanyia wanawake karamu
katika nyumba ya kifalme ya*
Mfalme Ahasuero.

**10** Siku ya saba, moyo wa
mfalme ulipokuwa umecha-
ngamka kwa sababu ya di-
vai, akawaambia Mehuma-
ni, Biztha, Harbona,[b] Bigtha,
Abagtha, Zethari, na Karka-
si, maofisa saba wa makao ya
mfalme waliokuwa wahudumu
wake binafsi, **11** wamlete
Malkia Vashti mbele ya mfal-
me akiwa na taji la* malkia,
ili awaonyeshe watu na wakuu
urembo wake, kwa maana ali-
kuwa mrembo sana. **12** La-
kini Malkia Vashti akaendelea
kukataa kuja, hakutii agizo la
mfalme alilopewa na maofi-
sa wa makao ya mfalme. Basi
mfalme akakasirika sana, na
ghadhabu yake ikawaka.

**13** Kisha mfalme akazungu-
mza na wanaume wenye heki-
ma waliokuwa na ujuzi kuhu-
su desturi* (kwa maana hivyo
ndivyo habari za mfalme zili-
vyoletwa kwa wale wote wa-
lioifahamu sheria na kesi za
kisheria, **14** na watu walio-
kuwa karibu zaidi na mfalme
walikuwa Karshena, Shetha-
ri, Admatha, Tarshishi, Me-
resi, Marsena, na Memuka-
ni, wakuu saba[a] wa Uajemi na
Umedi, walioingia kwa mfal-
me na waliokuwa na vyeo
vya juu zaidi katika ufalme).
**15** Mfalme akauliza: "Kuli-
ngana na sheria, Malkia Va-
shti anapaswa kutendewaje
kwa sababu hajatii agizo la
Mfalme Ahasuero aliloambi-
wa na maofisa wa makao ya
mfalme?"

**16** Ndipo Memukani akaji-
bu hivi mbele ya mfalme na
wakuu: "Malkia Vashti haja-
mkosea mfalme peke yake,[b]
bali pia amewakosea wa-
kuu wote na watu wote walio
katika mikoa yote ya* Mfal-
me Ahasuero. **17** Kwa maa-
na jambo alilofanya malkia li-
tajulikana kwa wanawake
wote walioolewa, nao watawa-
dharau waume zao wakisema,
'Mfalme Ahasuero aliamuru
Malkia Vashti aletwe mbele
yake, lakini akakataa kuja.'
**18** Leo hii mabinti wa wakuu
wa Uajemi na Umedi wanao-
jua jambo alilofanya malkia,
watawaambia wakuu wote wa
mfalme, na hilo litasababisha
dharau na hasira nyingi.
**19** Basi mfalme akipenda, na
atoe amri ya kifalme itakayoa-
ndikwa katika sheria za Uaje-
mi na Umedi, zisizoweza ku-
badilishwa,[c] kwamba Vashti
asije tena kamwe mbele ya
Mfalme Ahasuero, na mfalme
ampe cheo chake cha umalkia
mwanamke aliye bora kuli-
ko yeye. **20** Na amri hiyo ita-
kaposikiwa katika milki yake
yote kubwa, wanawake wote
watawaheshimu waume zao,
kuanzia mkubwa mpaka mdo-
go zaidi."

**SURA YA 1**
*a* Est 1:12; Est 2:1, 17
*b* Est 7:9

**Safu ya 2**
*a* Ezr 7:14
*b* Est 1:12
*c* Est 8:8; Da 6:8

**1:8** *Au "aliyezuiwa." **1:9** *Au "jumba la kifalme la." **1:11** *Au "kilemba cha." **1:13** *Au "taratibu." Tnn., "nyakati."

**1:16** *Au "wilaya zote za utawala za."

**21** Pendekezo hilo lika-
mfurahisha mfalme na wa-
kuu, naye mfalme akafanya
kama alivyosema Memukani.
**22** Basi akatuma barua kwa
mikoa yote ya ufalme,*[a] kila
mkoa# kwa mwandiko wake
wenyewe△ na kwa kila kiku-
ndi cha watu katika lugha yao
wenyewe, kwamba kila mume
awe bwana mkubwa⊠ wa nyu-
mba yake mwenyewe na azu-
ngumze lugha ya watu wake
mwenyewe.

**2** Baada ya mambo hayo, ha-
sira kali ya Mfalme Aha-
suero[b] ilipopungua, akaku-
mbuka kosa la Vashti[c] na ua-
muzi uliofanywa kumhusu.[d]
**2** Ndipo wahudumu binafsi
wa mfalme wakasema: “Mfal-
me atafutiwe wasichana ware-
mbo mabikira. **3** Na mfalme
ateue wajumbe katika mikoa
yote ya* milki yake[e] ili wawa-
kusanye pamoja na kuwale-
ta wasichana wote warembo
walio mabikira kwenye nyu-
mba ya wanawake# katika
ngome ya△ Shushani.⊠ Wata-
tunzwa na Hegai[f] towashi wa
mfalme aliye mlinzi wa wana-
wake, nao watarembeshwa.□
**4** Msichana atakayependwa
zaidi na mfalme atakuwa mal-
kia badala ya Vashti.”[g] Na pe-
ndekezo hilo likamfurahisha
mfalme, naye akafanya hivyo.

**5** Kulikuwa na mwanamu-
me fulani Myahudi aliyeishi
katika ngome ya△ Shushani;⊠[h]
aliitwa Mordekai[i] mwana wa
Yairi mwana wa Shimei mwa-
na wa Kishi, Mbenjamini,[a]
**6** aliyekuwa miongoni mwa
watu waliopelekwa uhamisho-
ni kutoka Yerusalemu pamoja
na Mfalme Yekonia*[b] wa Yuda,
ambaye Mfalme Nebukadneza
wa Babiloni alimpeleka uha-
mishoni. **7** Alikuwa mlezi*
wa Hadasa,# yaani, Esta binti
ya ndugu ya baba yake,[c] kwa
maana Esta hakuwa na baba
wala mama. Msichana huyo
alikuwa mrembo na mwenye
umbo zuri, na baba na
mama yake walipokufa, Mor-
dekai alimchukua na kumlea
kama binti yake. **8** Amri na
sheria ya mfalme ilipotanga-
zwa na wasichana wengi ku-
kusanywa kwenye ngome ya△
Shushani⊠ chini ya utunzaji
wa Hegai,[d] Esta pia alipele-
kwa kwenye nyumba ya* mfal-
me chini ya utunzaji wa Hegai
mlinzi wa wanawake.

**9** Basi msichana huyo ali-
mpendeza Hegai na kupa-
ta upendeleo wake,* basi
Hegai akapanga mara moja
arembeshwe#[e] na kupewa
chakula cha pekee, pia aka-
mpa wasichana saba walio-
chaguliwa kutoka kwa nyu-
mba ya mfalme. Vilevile aka-
mhamisha Esta na wale wasi-
chana na kuwapeleka mahali
bora zaidi katika nyumba hiyo
ya wanawake.△ **10** Esta ha-
kusema lolote kuhusu watu
wake[f] wala watu wake wa
ukoo, kwa maana Mordekai[g]
alikuwa amemwagiza asimwa-
mbie yeyote.[h] **11** Siku baada

**1:22** *Tnn., “wilaya zote za utawala za mfalme.” #Au “wilaya ya utawala.” △Au “mtindo wake wenyewe wa kuandika.” ⊠Au “mkuu.” **2:3** *Au “wilaya zote za utawala za.” #Au “nyumba ya harimu.” **2:3, 5, 8** △Au “jumba la mfalme la.” **2:3, 5, 8** ⊠Au “Susa.” **2:3** □Au “watakandwa.”

**2:6** *Anaitwa Yehoyakini kwenye 2Fal 24:8. **2:7** *Au “mtunzaji.” #Maana yake “Mhadasi.” **2:8** *Au “jumba la.” **2:9** *Au “upendo wake mshikamanifu.” #Au “akandwe.” △Au “katika nyumba ya harimu.”

SURA YA 1
*a* Est 3:12, 14

SURA YA 2
*b* Est 1:1
*c* Est 1:12
*d* Est 1:19
*e* Est 8:9
*f* Est 2:15
*g* Est 1:19
*h* Ezr 4:9, Ne 1:1, Est 1:2, Da 8:2
*i* Est 3:2, Est 10:3

Safu ya 2
*a* Mwa 49:27, 1Sa 9:21
*b* 2Fa 24:14, 15, 1Nya 3:16, 2Nya 36:9, 10, Yer 22:28, Yer 24:1, Yer 37:1, Yer 52:31, Mt 1:11
*c* Est 2:15
*d* Est 2:3
*e* Est 2:12
*f* Est 3:8
*g* Est 2:7
*h* Est 4:12-14

ya siku Mordekai alikuwa aki-
pita mbele ya ua wa nyumba
ya wanawake* ili ajue hali ya
Esta na mambo yaliyokuwa
yakimpata.
**12** Kila msichana alikuwa
na zamu ya kwenda mbele
ya Mfalme Ahasuero baada
ya kurembeshwa kwa kipi-
ndi cha miezi 12 walichopa-
ngiwa wanawake, kwa maa-
na huo ndio uliokuwa utara-
tibu wa kurembeshwa*—miezi
sita kwa mafuta ya manema-
ne[a] na miezi sita kwa mafuta
ya zeri[b] na mafuta mbalimba-
li ya urembo.# **13** Kisha msi-
chana angekuwa tayari kwe-
nda mbele ya mfalme, naye
alipewa chochote alichoomba
alipoondoka katika nyumba
ya wanawake* kwenda kwenye
nyumba ya mfalme. **14** Msi-
chana angeingia kwa mfal-
me jioni, na asubuhi angeru-
di kwenye nyumba ya pili ya
wanawake* iliyosimamiwa na
Shaashgazi, towashi wa mfal-
me,[c] mlinzi wa masuria. Ha-
ngerudi kwa mfalme tena isi-
pokuwa iwe mfalme alipende-
zwa naye kwa njia ya pekee na
kumwita kwa jina.[d]
**15** Ilipofika zamu yake ya
kuingia kwa mfalme, Esta bi-
nti ya Abihaili ndugu ya baba
ya Mordekai, aliyemchukua na
kumlea kama binti yake,[e] ha-
kuomba chochote ila vitu ali-
vyopendekeza Hegai towashi
wa mfalme, aliyekuwa mlinzi
wa wanawake. (Wakati wote
huo kila mtu aliyemwona Esta
alipendezwa naye.) **16** Esta
akapelekwa kwa Mfalme Aha-
suero katika nyumba yake ya
kifalme mwezi wa kumi, yaa-
ni, mwezi wa Tebethi* kati-
ka mwaka wa saba[a] wa uta-
wala wake. **17** Naye mfalme
akampenda Esta kuliko wale
wanawake wengine wote, aka-
pata upendeleo na kibali* ma-
choni pa mfalme kuliko wale
mabikira wengine wote. Basi
akamvika taji la# malkia na
kumfanya kuwa malkia[b] bada-
la ya Vashti.[c] **18** Naye mfal-
me akaandaa karamu kubwa
kwa ajili ya wakuu wake wote
na watumishi wake wote, ka-
ramu ya Esta. Kisha akata-
ngaza msamaha kwa mikoa,*
naye akatoa zawadi kulingana
na mali ya mfalme.
**19** Sasa mabikira*[d] walipo-
kusanywa mara ya pili, Mor-
dekai alikuwa ameketi kati-
ka lango la mfalme. **20** Esta
hakusema lolote kuhusu watu
wake wa ukoo na watu wa tai-
fa lake,[e] kama Mordekai ali-
vyokuwa amemwagiza; Esta
aliendelea kutii maneno ya
Mordekai, kama alivyofanya
alipokuwa akimlea.[f]
**21** Siku hizo Mordekai ali-
pokuwa akiketi katika lango
la mfalme, Bigthani na Tere-
shi, maofisa wawili wa ma-
kao ya mfalme, walinzi wa mi-
lango, walikasirika na kupa-
nga njama ya kumuua Mfalme
Ahasuero. **22** Lakini Morde-
kai akajua jambo hilo, na mara
moja akamwambia Malkia
Esta. Naye Esta akazungumza
na mfalme kwa jina la* Morde-
kai. **23** Basi jambo hilo lika-

SURA YA 2
*a* Met 7:17; Wim 3:6
*b* Mwa 43:11; 1Fa 10:2; 2Fa 20:13
*c* Est 2:3
*d* Est 4:11
*e* Est 2:7

Safu ya 2
*a* Est 1:3
*b* Est 4:14
*c* Est 1:19
*d* Est 2:3, 4
*e* Est 2:5, 6; Est 3:8
*f* Est 2:7, 10

**2:11, 13** * Au "nyumba ya harimu." **2:12** * Au "kukandwa." # Au "na kukandwa kwa wanawake." **2:14** * Au "nyumba ya pili ya harimu."

**2:16** * Angalia Nyongeza B15. **2:17** * Au "upendo mshikamanifu." # Au "kilemba cha." **2:18** * Au "wilaya za utawala." **2:19** * Au "wasichana." **2:22** * Au "kwa niaba ya."

chunguzwa na mwishowe lika-
thibitishwa, na wale wanau-
me wawili wakatundikwa mti-
ni; na mambo hayo yote ya-
kaandikwa katika kitabu cha
historia ya nyakati mbele ya
mfalme.[a]

3 Baada ya mambo hayo
Mfalme Ahasuero alimpa-
ndisha cheo Hamani[b] mwa-
na wa Hamedatha Mwagagi[c]
na kumkweza juu ya wakuu
wengine wote katika utawa-
la wake.[d] **2** Watumishi wote
wa mfalme waliokuwa kati-
ka lango la mfalme walikuwa
wakimwinamia na kumsujudia
Hamani, kwa maana mfalme
alikuwa ameamuru atendewe
hivyo. Lakini Mordekai ali-
kataa kumwinamia au kumsu-
judia. **3** Basi watumishi wa
mfalme waliokuwa katika la-
ngo la mfalme wakamuuliza
Mordekai: “Kwa nini unapuu-
za amri ya mfalme?” **4** Inga-
wa siku baada ya siku wali-
muuliza hivyo, hakuwasiki-
liza. Kisha wakamjulisha Ha-
mani ili kuona kama tabia ya
Mordekai ingevumiliwa;[e] kwa
maana Mordekai alikuwa ame-
waambia kwamba yeye ni
Myahudi.[f]

**5** Sasa Hamani alipoona
kwamba Mordekai ameka-
taa kumwinamia na kumsuju-
dia, alikasirika sana.[g] **6** La-
kini alichukizwa na wazo la
kumuua Mordekai peke yake,
kwa maana alikuwa ameambi-
wa kuhusu watu wa Mordekai.
Hivyo, Hamani akaanza ku-
tafuta njia ya kuwaangamiza
Wayahudi wote katika milki
yote ya Ahasuero, watu wote
wa Mordekai.

**7** Katika mwezi wa kwa-
nza, yaani, mwezi wa Ni-
sani,* mwaka wa 12[a] wa
utawala wa Mfalme Aha-
suero, wakapiga Puri[b] (yaa-
ni, Kura) mbele ya Hamani ili
kuamua siku na mwezi, nayo
ikaangukia mwezi wa 12, yaa-
ni, Adari.*[c] **8** Kisha Hamani
akamwambia Mfalme Ahasue-
ro: “Kuna watu fulani walio-
tawanyika na kusambaa kati
ya watu[d] katika mikoa yote
ya* milki yako,[e] ambao sheria
zao ni tofauti na za watu we-
ngine wote, nao hawatii she-
ria za mfalme, na wakiachwa
watamletea mfalme hasara.
**9** Mfalme akipenda, amri ya
kuwaangamiza Wayahudi na
iandikwe. Nitawapa maofisa
talanta 10,000 za fedha* ili
waziweke katika hazina ya
mfalme.”#

**10** Ndipo mfalme akavua
pete yake ya muhuri[f] kuto-
ka mkononi mwake, aka-
mpa Hamani[g] mwana wa Ha-
medatha Mwagagi,[h] aliyekuwa
adui wa Wayahudi. **11** Mfal-
me akamwambia Hamani:
“Umepewa fedha na pia watu
hao ili uwatendee upenda-
vyo.” **12** Kisha waandishi wa
mfalme[i] wakaitwa siku ya 13
ya mwezi wa kwanza. Wakaa-
ndika[j] maagizo yote ya Ha-
mani kwa maliwali wa mfal-
me, magavana wa mikoa,* na
wakuu wa vikundi mbalimbali
vya watu, kila mkoa# kwa
mwandiko wake wenyewe△
na kila kikundi cha watu kwa

**SURA YA 2**
a Est 6:1, 2

**SURA YA 3**
b Est 3:10; Est 8:7; Est 9:24
c Kut 17:16; Hes 24:7; Kum 25:19; 1Sa 15:8, 32
d Est 1:14
e Da 6:13
f Est 2:5
g Est 5:9

**Safu ya 2**
a Est 1:3; Est 2:16
b Est 9:24
c Est 9:1
d Kum 4:27; Ne 1:8; Yer 50:17
e Est 1:1
f Mwa 41:42
g Est 3:1; Est 8:2
h Hes 24:7; 1Sa 15:8, 32
i Est 8:9
j Da 6:8

**3:7** *Angalia Nyongeza B15. **3:8** *Au “wilaya zote za utawala za.” **3:9** *Talanta ilikuwa sawa na kilogramu 34.2. Angalia Nyongeza B14. #Au labda, “Nitalipa talanta 10,000 kwenye hazina ya mfalme kwa ajili ya wale watakaofanya kazi hiyo.” **3:12** *Au “wilaya za utawala.” #Au “wilaya ya utawala.” △Au “mtindo wake wenyewe wa kuandika.”

lugha yao wenyewe. Maagizo
hayo yaliandikwa katika jina
la Mfalme Ahasuero na kutiwa
muhuri kwa pete ya mfalme.[a]
**13** Wajumbe wakapeleka
kwenye mikoa yote ya* mfal-
me barua zilizokuwa na agi-
zo la kuangamiza, kuua, na
kuwafutilia mbali Wayahudi
wote, vijana kwa wazee, wana-
wake kwa watoto, katika siku
moja, siku ya 13 ya mwezi wa
12, yaani, mwezi wa Adari,[b] na
kuchukua mali zao.[c] **14** Na-
kala ya agizo hilo ilipaswa ku-
tolewa iwe sheria katika kila
mkoa* na watu wote watanga-
ziwe, ili wajitayarishe kwa aji-
li ya siku hiyo. **15** Wajumbe
wakaondoka haraka[d] kulinga-
na na agizo la mfalme; sheria
hiyo ilitolewa katika ngome
ya* Shushani.#[e] Kisha mfal-
me na Hamani wakaketi ili ku-
nywa, lakini kulikuwa na hali
ya wasiwasi katika jiji la Shu-
shani.#

**4** Mordekai[f] alipojua mambo
yote yaliyofanywa[g] aka-
yararua mavazi yake, aka-
vaa nguo za magunia na ku-
jimwagia majivu. Kisha akae-
nda katikati ya jiji, akilia kwa
sauti kubwa na kwa uchungu.
**2** Akaenda karibu na lango la
mfalme, kwa maana hakuna
mtu aliyepaswa kuingia kati-
ka lango la mfalme akiwa ame-
vaa nguo za magunia. **3** Ka-
tika kila mkoa*[h] ambako neno
la mfalme na amri yake ilifika,
kulikuwa na maombolezo ma-
kubwa miongoni mwa Waya-
hudi, pia walifunga,[i] wakalia,
na kuomboleza. Wengi wao
walilala chini katika majivu
wakiwa wamevaa nguo za ma-
gunia.[a] **4** Watumishi wa kike
na matowashi wa Esta wali-
pokuja na kumwambia habari
hiyo, Malkia alifadhaika sana.
Akaagiza Mordekai apelekewe
mavazi ili avae badala ya nguo
za magunia, lakini Mordekai
akayakataa. **5** Ndipo Esta
akamwita Hathaki, mmoja wa
matowashi wa mfalme, aliye-
chaguliwa na mfalme kumhu-
dumia Esta, naye akamwagiza
amuulize Mordekai maana ya
jambo hilo na kilichokuwa ki-
kiendelea.
**6** Basi Hathaki akatoka na
kwenda kwa Mordekai kwenye
uwanja wa jiji mbele ya lango
la mfalme. **7** Mordekai aka-
mwambia yote yaliyompata na
kiasi kamili cha pesa[b] amba-
cho Hamani alikuwa ameahidi
kulipa katika hazina ya mfal-
me ili Wayahudi waangami-
zwe.[c] **8** Pia akampa nakala
ya amri iliyoandikwa na kuto-
lewa Shushani#[d] kwamba waa-
ngamizwe. Hathaki alipaswa
kumwonyesha Esta na kumfa-
fanulia[e] na kumwambia aende
kwa mfalme kumwomba kiba-
li na kumsihi moja kwa moja
kwa niaba ya Wayahudi.
**9** Basi Hathaki akarudi na
kumwambia Esta mambo yote
aliyosema Mordekai. **10** Ki-
sha Esta akamwambia Ha-
thaki amwambie hivi Mor-
dekai:[f] **11** “Watumishi wote
wa mfalme na watu wa mikoa
ya* mfalme wanajua kuna she-
ria moja tu kwa mwanamume
au mwanamke yeyote ataka-
yeingia katika ua wa ndani wa
mfalme[g] bila kuitwa: Mtu huyo
anapaswa kuuawa; ataishi iki-

**3:13** *Au “wilaya zote za utawala za.” **3:14; 4:3** *Au “wilaya ya utawala.” **3:15** *Au “jumba la mfalme la.” **3:15; 4:8** #Au “Susa.”

**4:11** *Au “wilaya za utawala za.”

SURA YA 3
a Est 8:8; Da 6:17
b Est 9:1
c Est 8:11, 12
d Est 8:14
e Ezr 4:9; Ne 1:1; Da 8:2

SURA YA 4
f Est 2:5
g Est 3:8-11
h Est 1:1
i 2Nya 20:3; Ezr 8:21

Safu ya 2
a Da 9:3
b Est 3:9
c Est 3:8, 13
d Est 3:14, 15
e Est 2:20
f Est 2:5, 7
g Est 5:1

wa tu mfalme atamnyooshea
fimbo yake ya ufalme ya dha-
habu.[a] Nami sijaitwa kui-
ngia kwa mfalme kwa siku 30
sasa.”
**12** Mordekai alipopata uju-
mbe wa Esta, **13** akamji-
bu hivi Esta: “Usidhani kwa-
mba kwa kuwa unaishi kati-
ka makao ya mfalme unawe-
za kuokoka kati ya Wayahudi
wengine wote. **14** Kwa maa-
na ukikaa kimya wakati huu,
Wayahudi watapata msaada
na ukombozi kutoka chanzo
kingine,[b] lakini wewe na nyu-
mba ya baba yako mtaanga-
mia. Ni nani ajuaye ikiwa ume-
pata cheo cha umalkia kwa
ajili ya wakati kama huu?”[c]
**15** Kisha Esta akamjibu hivi
Mordekai: **16** “Nenda, waku-
sanye Wayahudi wote wa-
lio Shushani* na mfunge[d] kwa
ajili yangu. Msile wala kunywa
kwa siku tatu,[e] usiku na mcha-
na. Mimi pia pamoja na watu-
mishi wangu wa kike tutafu-
nga. Kisha nitaingia kwa mfal-
me, jambo ambalo ni kinyume
cha sheria, na ikiwa nitaa-
ngamia, acha niangamie.”
**17** Basi Mordekai akaenda
zake na kufanya mambo
yote ambayo Esta alimwagiza
afanye.

**5** Siku ya tatu[f] Esta akavaa
mavazi yake ya kifalme na
kusimama katika ua wa ndani
wa nyumba ya* mfalme, sehe-
mu iliyotazamana na nyumba
ya mfalme, naye mfalme aliku-
wa ameketi kwenye kiti chake
cha ufalme ndani ya nyumba
ya mfalme akitazama langoni.
**2** Mara tu mfalme alipomwo-
na Malkia Esta akiwa amesi-
mama kwenye ua, akafurahi
kumwona, naye mfalme aka-
mnyooshea Esta fimbo yake
ya ufalme ya dhahabu[a] iliyo-
kuwa mkononi mwake. Basi
Esta akakaribia na kuigusa
ncha ya fimbo hiyo.
**3** Mfalme akamuuliza: “Mal-
kia Esta, kuna nini? Niambie
unachotaka. Hata ukiomba
nusu ya ufalme wangu utape-
wa!” **4** Esta akajibu: “Mfal-
me akipenda na aje leo pamo-
ja na Hamani[b] kwenye kara-
mu ambayo nimemwandalia.”
**5** Basi Mfalme akawaambia
watumishi wake: “Mwambieni
Hamani aje haraka, kama Esta
anavyoomba.” Basi, mfalme
na Hamani wakaenda kwenye
karamu ambayo Esta alikuwa
ameandaa.
**6** Karamu ya divai ilipoku-
wa ikiendelea, mfalme aka-
mwambia Esta: “Una ombi
gani? Utapewa utakachoo-
mba! Na unataka nini? Hata
ukiomba nusu ya ufalme wa-
ngu, utapewa!”[c] **7** Esta aka-
mjibu: “Hili ndilo ombi langu
na jambo ninalotaka, **8** Iki-
wa nimepata kibali chako Ee
mfalme, nawe mfalme ukipe-
nda kutimiza ombi langu na
kunipa ninachotaka, naomba
mfalme uje pamoja na Hama-
ni kwenye karamu ambayo ni-
tawaandalia kesho; na kesho
nitafanya kama unavyosema
mfalme.”
**9** Siku hiyo Hamani alio-
ndoka akiwa na shangwe
na uchangamfu moyoni. Laki-
ni Hamani alipomwona Mor-
dekai katika lango la mfalme
na kutambua kwamba haku-
simama wala kutetemeka ali-
pomwona, Hamani alimkasiri-
kia sana Mordekai.[d] **10** Hata
hivyo, Hamani akajizuia na

**4:16** * Au “Susa.” **5:1** * Au “jumba la.”

SURA YA 4
*a* Est 5:2; Est 8:4
*b* 1Sa 12:22; Isa 54:17
*c* Est 2:17
*d* 2Nya 20:3; Ezr 8:21
*e* Est 5:1

SURA YA 5
*f* Est 4:16

Safu ya 2
*a* Est 4:11; Est 8:4
*b* Est 3:1, 10
*c* Est 7:2
*d* Est 3:2-5

kwenda nyumbani kwake. Kisha akawatuma watu wawaite marafiki zake na pia Zereshi[a] mke wake. **11** Hamani akajigamba kuhusu utajiri wake mwingi, wanawe wengi,[b] na jinsi mfalme alivyompandisha cheo na kumkweza juu ya wakuu na watumishi wa mfalme.[c]

**12** Hamani akaendelea kusema: "Isitoshe, Malkia Esta hakumwalika mtu mwingine yeyote isipokuwa mimi nimsindikize mfalme kwenye karamu aliyoandaa.[d] Kesho pia amenialika mimi ili niwe naye pamoja na mfalme.[e] **13** Lakini mambo hayo yote hayaniridhishi ninapoendelea kumwona Mordekai Myahudi akiwa ameketi kwenye lango la mfalme." **14** Ndipo Zereshi mke wake na marafiki zake wote wakamwambia: "Agiza mti wenye kimo cha mikono 50* usimamishwe. Kisha asubuhi umwambie mfalme kwamba Mordekai anapaswa kutundikwa juu yake.[f] Halafu uende na mfalme kujifurahisha kwenye karamu." Pendekezo hilo likampendeza Hamani, kwa hiyo akaagiza mti huo usimamishwe.

**6** Usiku huo mfalme hakupata usingizi.* Hivyo, akaagiza kitabu cha historia ya nyakati kiletwe,[g] nacho kikasomwa mbele yake. **2** Wakapata kwamba kilikuwa kimeandikwa habari ambazo Mordekai alitoa kuhusu Bigthana na Tereshi, wale maofisa wawili wa makao ya mfalme, walinzi wa milango, waliopanga njama ya kumuua Mfalme Ahasuero.[a] **3** Mfalme akauliza: "Mordekai amepewa heshima na shukrani gani kwa tendo hilo?" Ndipo watumishi binafsi wa mfalme wakasema: "Hajafanyiwa jambo lolote."

**4** Baadaye mfalme akauliza: "Ni nani aliye katika ua?" Basi Hamani alikuwa amekuja katika ua wa nje[b] wa nyumba ya* mfalme ili azungumze na mfalme kuhusu kumtundika Mordekai juu ya mti aliokuwa ameutengeneza kwa ajili yake.[c] **5** Watumishi wa mfalme wakamjibu: "Ni Hamani[d] aliyesimama kwenye ua." Mfalme akasema: "Mwambieni aingie."

**6** Hamani alipoingia, mfalme akamwambia: "Afanyiwe nini mtu ambaye mfalme angependa kumheshimu?" Hamani akajiambia moyoni: "Mfalme angependa kumheshimu nani isipokuwa mimi?"[e] **7** Basi Hamani akamwambia mfalme: "Mtu ambaye mfalme angependa kumheshimu, **8** na aletewe mavazi ya kifalme[f] ambayo mfalme huvaa na farasi ambaye humbeba mfalme, farasi mwenye taji la kifalme kichwani. **9** Kisha mmoja wa wakuu wa cheo cha juu wa mfalme apewe hayo mavazi na yule farasi, nao wanapaswa kumvisha mtu ambaye mfalme angependa kumheshimu, na wamtembeze katika uwanja wa jiji akiwa juu ya farasi. Kisha wanapaswa kutangaza kwa sauti mbele yake: 'Hivi ndivyo anavyofanyiwa mtu ambaye mfalme angependa kumheshimu!'"[g] **10** Mara moja mfalme akamwambia Hamani: "Fanya

SURA YA 5
a Est 5:14; Est 6:13
b Est 9:7-10
c Est 3:1
d Est 5:5
e Est 5:8
f Est 6:4; Est 7:9

SURA YA 6
g Est 10:2

Safu ya 2
a Est 2:21, 23
b Est 4:11
c Est 5:14
d Est 3:1
e Est 3:2; Est 5:11
f Est 8:15
g Mwa 41:42, 43

5:14 *Karibu mita 22.3 (futi 73). Angalia Nyongeza B14. 6:1 *Tnn., "usingizi wa mfalme ulitoweka."

6:4 *Au "jumba la."

haraka! Chukua mavazi na fa-
rasi, nawe umfanyie Mordekai
kama ulivyosema, yule Mya-
hudi anayeketi katika lango
la mfalme. Usikose kumfanyia
lolote kati ya mambo uliyo-
sema.”

**11** Basi Hamani akachukua
mavazi hayo na farasi, aka-
mvisha Mordekai[a] na kumte-
mbeza katika uwanja wa jiji
akiwa juu ya farasi na kuta-
ngaza kwa sauti mbele yake:
“Hivi ndivyo anavyofanyiwa
mtu ambaye mfalme angepe-
nda kumheshimu!” **12** Baa-
daye Mordekai akarudi kwe-
nye lango la mfalme, lakini
Hamani akaenda haraka nyu-
mbani kwake, akiomboleza
akiwa amefunika kichwa cha-
ke. **13** Hamani alipomsimu-
lia Zereshi mke wake[b] na ma-
rafiki zake wote mambo ya-
liyompata, watu wake wenye
hekima na Zereshi mke wake
wakamwambia: “Ikiwa Morde-
kai ambaye umeanza kuangu-
ka mbele yake ni wa uzao wa
Kiyahudi,* hutaweza kumshi-
nda; kwa hakika utaanguka
mbele yake.”

**14** Walipokuwa wakizungu-
mza naye, maofisa wa makao
ya mfalme wakaja na kumchu-
kua Hamani na kumpeleka ha-
raka kwenye karamu ambayo
Esta alikuwa ameandaa.[c]

**7** Basi mfalme na Hamani[d]
wakaja kwenye karamu ya
Malkia Esta. **2** Mfalme aka-
muuliza tena Esta siku ya pili
wakati wa karamu ya divai:
“Malkia Esta, una ombi gani?
Utapewa unachoomba. Unata-
ka nini? Hata ukiomba nusu
ya ufalme wangu utapewa!”[e]

6:13 * Tnn., “anatokana na mbegu ya Wayahudi.”

SURA YA 6
a Est 2:5, 6
b Est 5:10, 14
c Est 5:8

SURA YA 7
d Est 3:1
e Est 5:3, 6

Safu ya 2
a Est 2:5, 7
b Est 3:8, 9
c Est 3:13
Est 4:7, 8
d Est 1:10

**3** Malkia Esta akajibu: “Iki-
wa nimepata kibali chako, Ee
mfalme, nawe mfalme ukipe-
nda, naomba uuokoe uhai wa-
ngu,* na pia uhai wa watu wa-
ngu.[a] **4** Kwa maana tumeu-
zwa,[b] mimi na watu wangu,
tuangamizwe, tuuawe, na ku-
futiliwa mbali.[c] Kama tungeu-
zwa tuwe watumwa wa kiume
na wa kike, ningekaa kimya.
Lakini msiba huu haufai, kwa
sababu utamletea mfalme ha-
sara.”

**5** Ndipo mfalme Ahasuero
akamuuliza Malkia Esta: “Ni
nani huyo, na yuko wapi mwa-
namume aliyethubutu kufa-
nya jambo hilo?” **6** Esta aka-
sema: “Mpinzani na adui ni
huyu Hamani mwovu.”

Hamani akaogopa sana kwa
sababu ya mfalme na malkia.
**7** Mfalme akasimama kwa ha-
sira na kutoka kwenye kara-
mu ya divai, akaenda kwenye
bustani ya jumba la mfalme,
lakini Hamani akasimama ili
kumsihi Malkia Esta auokoe
uhai wake,* kwa maana ali-
jua mfalme alikuwa amea-
zimia kumwadhibu. **8** Mfal-
me aliporudi kutoka kwenye
bustani ya jumba la mfalme
na kuingia katika nyumba ya
karamu ya divai na kumwona
Hamani akiwa amejiangusha
kwenye kochi, mahali alipo-
kuwa Esta. Mfalme akasema:
“Je, sasa anataka kumbaka
malkia katika nyumba yangu
mwenyewe?” Mara tu mane-
no hayo yalipotoka kinywa-
ni mwa mfalme, wakaufunika
uso wa Hamani. **9** Harbona,[d]
mmoja wa maofisa wa makao
ya mfalme akasema: “Pia

7:3 * Au “nafsi yangu.” 7:7 * Au “nafsi yake.”

Hamani alitengeneza mti kwa
ajili ya Mordekai[a] aliyetoa ha-
bari iliyomwokoa mfalme.[b] Mti
huo wenye kimo cha mikono
50* umesimamishwa nyumba-
ni kwa Hamani.” Ndipo mfal-
me akasema: “Mtundikeni juu
yake.” **10** Basi wakamtundi-
ka Hamani kwenye mti alioku-
wa ameutengeneza ili kumtu-
ndika Mordekai juu yake, na
hasira ya mfalme ikatulia.

**8** Siku hiyo Mfalme Ahasue-
ro akampa Malkia Esta
nyumba* ya Hamani[c] aliyeku-
wa adui ya Wayahudi;[d] naye
Mordekai akaja mbele ya mfal-
me, kwa maana Esta alikuwa
amemfunulia kuhusu uhusia-
no wao wa kifamilia.[e] **2** Ki-
sha mfalme akavua pete yake
ya muhuri[f] aliyokuwa ame-
mpokonya Hamani, akampa
Mordekai. Naye Esta akamwe-
ka Mordekai kuwa msimamizi
wa nyumba ya Hamani.[g]

**3** Zaidi ya hayo, Esta aka-
zungumza tena na mfal-
me. Akaanguka chini mi-
guuni pake, akalia na kumsi-
hi mfalme akomeshe madhara
ya Hamani Mwagagi na nja-
ma aliyopanga dhidi ya Waya-
hudi.[h] **4** Mfalme akamnyoo-
shea Esta fimbo ya ufalme ya
dhahabu,[i] naye Esta akainuka
na kusimama mbele ya mfal-
me. **5** Esta akasema: “Ukipe-
nda Ee mfalme na ikiwa ni-
mepata kibali chako, na iki-
wa ni jambo jema kwako mfal-
me, nawe umependezwa nami,
acha agizo liandikwe la kufu-
ta barua za njama ya Hamani[j]
mwana wa Hamedatha Mwa-
gagi,[k] alizoandika ili kuwaa-
ngamiza Wayahudi katika mi-
koa yote ya* mfalme. **6** Kwa
maana ninawezaje kuvumilia
kuona msiba utakaowapata
watu wangu, na ninawezaje
kuvumilia kuona watu wangu
wa ukoo wakiangamizwa?”

**7** Basi Mfalme Ahasuero
akamwambia Malkia Esta na
Mordekai Myahudi: “Tazama!
Nimempa Esta nyumba ya Ha-
mani,[a] naye Hamani ametu-
ndikwa mtini,[b] kwa sababu ali-
panga njama ya kuwashambu-
lia* Wayahudi. **8** Sasa andi-
keni katika jina la mfalme
jambo lolote mnaloona linafaa
kwa niaba ya Wayahudi na-
nyi mlitie muhuri kwa pete
ya mfalme, kwa maana agi-
zo lililoandikwa katika jina la
mfalme na kutiwa muhuri kwa
pete ya mfalme haliwezi kufu-
twa.”[c]

**9** Ndipo waandishi wa mfal-
me wakaitwa wakati huo kati-
ka mwezi wa tatu, yaani, mwe-
zi wa Sivani,* siku ya 23, wa-
kaandika mambo yote ambayo
Mordekai aliwaamuru Waya-
hudi, na pia maliwali,[d] maga-
vana, na wakuu wa mikoa#[e]
kuanzia India mpaka Ethiopia,
mikoa# 127, kila mkoa△ kwa
mwandiko wake wenyewe⊠ na
kila kikundi cha watu kwa lu-
gha yao wenyewe na kwa Wa-
yahudi katika mwandiko wao
wenyewe□ na lugha yao.

**10** Aliandika agizo hilo ka-
tika jina la Mfalme Aha-
suero na kulitia muhuri kwa
pete ya mfalme,[f] kisha akatu-

---

**7:9** *Karibu mita 22.3 (futi 73). Angalia Nyongeza B14. **8:1** *Au “mali yote.”

**8:5** *Au “wilaya zote za utawala za.” **8:7** *Tnn., “aliunyoosha mkono wake kwa nguvu dhidi ya.” **8:9** *Angalia Nyongeza B15. #Au “wilaya za utawala.” △Au “wilaya ya utawala.” ⊠Au “mtindo wake wenyewe wa kuandika.” □Au “mtindo wao wenyewe wa kuandika.”

---

SURA YA 7
a Est 5:14
b Est 6:2

SURA YA 8
c Est 5:11
d Est 3:8; Est 9:24
e Est 2:5, 7
f Mwa 41:41, 42; Est 3:10; Da 6:17
g Da 2:48
h Est 3:9; Est 7:4; Est 9:24, 25
i Est 4:11
j Est 3:12, 14
k Kut 17:16; Hes 24:7; Kum 25:19; 1Sa 15:8, 33

Safu ya 2
a Est 8:1
b Est 7:10
c Da 6:8, 15
d Da 6:1
e Est 9:3
f Est 8:2

ma barua za agizo hilo kupi-
tia wajumbe walioendesha fa-
rasi; farasi hao wenye mbio
walitumiwa kusafirisha barua,
nao walizalishwa kwa ajili ya
utumishi wa mfalme. **11** Ka-
tika barua hizo mfalme aliwa-
ruhusu Wayahudi katika ma-
jiji yote wakusanyike ili wali-
nde uhai wao* na kuangami-
za, kuua, na kuharibu jeshi
lolote la taifa lolote au
mkoa# ambao huenda unge-
washambulia wao, kutia ndani
wanawake na watoto wao, na
kuchukua mali zao.[a] **12** Wa-
ngefanya hivyo siku ileile ka-
tika mikoa yote ya* Mfalme
Ahasuero, siku ya 13 ya mwe-
zi wa 12, yaani, mwezi wa Ada-
ri.#[b] **13** Maandishi* ya agi-
zo hilo yalipaswa kutangazwa
kuwa sheria katika mikoa
yote.# Watu wote walipaswa
kutangaziwa agizo hilo, ili Wa-
yahudi wajitayarishe siku hiyo
kulipiza kisasi dhidi ya maa-
dui wao.[c] **14** Wajumbe wa-
lioendesha farasi wa kusafi-
risha barua waliotumiwa ka-
tika utumishi wa mfalme wa-
kaondoka haraka na kwa kasi
kulingana na agizo la mfalme.
Sheria hiyo ilitangazwa pia
katika ngome ya* Shushani.#[d]

**15** Naye Mordekai akatoka
mbele ya mfalme akiwa ame-
vaa mavazi ya kifalme ya ra-
ngi ya bluu na nyeupe, taji
kubwa la dhahabu, na joho
la kitambaa bora cha sufu ya
zambarau.[e] Na jiji la Shusha-
ni# likapiga kelele kwa sha-
ngwe. **16** Wayahudi wakapa-
ta kitulizo,* wakafurahi, wa-
kashangilia, na kupata he-
shima. **17** Na katika mikoa
yote# na majiji yote, popo-
te ambapo agizo la mfalme
na sheria yake ilifika, Wayahu-
di walifurahi na kushangilia,
wakafanya karamu na kushe-
rehekea. Watu wengi wa ma-
taifa yaliyokuwa nchini wali-
kuwa wakijitangaza kuwa Wa-
yahudi,[a] kwa maana waliwao-
gopa Wayahudi.

**9** Siku ya 13 ya mwezi wa 12,
yaani, mwezi wa Adari,#[b]
wakati ambapo agizo na she-
ria ya mfalme ilipaswa kute-
kelezwa,[c] siku ambayo maadui
wa Wayahudi walitarajia ku-
washinda, mambo yaligeuka,
Wayahudi wakawashinda wote
waliowachukia.[d] **2** Wayahu-
di wakakusanyika pamoja ka-
tika majiji yao kwenye mikoa
yote ya* Mfalme Ahasuero[e]
ili kuwashambulia wale wa-
liotaka kuwadhuru, na haku-
na mtu aliyeweza kuwazuia,
kwa sababu mataifa yote yali-
waogopa sana.[f] **3** Na wakuu
wote wa mikoa,* maliwali,[g]
magavana, na watu waliofa-
nya kazi za mfalme waliwau-
nga mkono Wayahudi, kwa sa-
babu walimwogopa Mordekai.
**4** Sasa Mordekai alikuwa na
mamlaka[h] katika nyumba ya*
mfalme, na umaarufu wake
ulikuwa ukienea kotekote ka-
tika mikoa yote,# kwa sababu
mamlaka ya Mordekai yalizidi
kuongezeka.

**5** Wayahudi waliwashambu-
lia kwa upanga maadui
wao wote, wakawaua na

SURA YA 8
a Est 9:5-10
b Est 3:13; Est 9:1, 2; Est 9:16, 17
c Zb 149:6, 7
d Ezr 4:9; Ne 1:1; Est 1:2; Da 8:2
e Est 6:7, 8

Safu ya 2
a Zek 8:23

SURA YA 9
b Est 3:7; Est 8:11, 12
c Est 3:13
d Kum 32:36; 2Sa 22:41
e Est 1:1
f Est 8:17
g Da 6:1
h Est 8:15

**8:11** *Au “nafsi zao.” #Au “wilaya ya utawala.” **8:12; 9:2** *Au “wilaya zote za utawala za.” **8:12; 9:1** #Angalia Nyongeza B15. **8:13** *Au “Nakala.” **8:13, 17; 9:4** #Au “wilaya zote za utawala.” **8:14** *Au “jumba la mfalme la.” **8:14, 15** #Au “Susa.”

**8:16** *Tnn., “wakaona nuru.” **9:3** *Au “wilaya za utawala.” **9:4** *Au “jumba la.”

kuwaangamiza; waliwatendea
walivyotaka wale walio-
wachukia.[a] **6** Katika ngome
ya* Shushani,#[b] Wayahudi wa-
liwaua na kuwaangamiza
wanaume 500. **7** Pia, wali-
waua Parshandatha, Dalfo-
ni, Aspatha, **8** Poratha, Ada-
lia, Aridatha, **9** Parmashta,
Arisai, Aridai, na Vaizatha,
**10** wana kumi wa Hamani
mwana wa Hamedatha, adui
ya Wayahudi.[c] Lakini baada ya
kuwaua, hawakuwapora cho-
chote.[d]

**11** Siku hiyo, mfalme aliju-
lishwa idadi ya watu walioua-
wa katika ngome ya* Shu-
shani.#

**12** Mfalme akamwambia
Malkia Esta: “Katika ngome
ya* Shushani# Wayahudi wa-
mewaua watu 500 na pia wana
kumi wa Hamani. Unafikiri
wamewaua watu wangapi ka-
tika mikoa mingine ya△ mfal-
me?[e] Sasa una ombi gani?
Utapewa unachotaka. Unata-
ka nini kingine? Kitatimizwa.”
**13** Esta akajibu: “Ukipenda
Ee mfalme,[f] Wayahudi walio
Shushani# waruhusiwe kesho
pia kutekeleza sheria ya leo;[g]
agiza wana kumi wa Hamani
watundikwe mtini.”[h] **14** Basi
mfalme akaagiza jambo hilo
lifanywe. Sheria ikatangazwa
Shushani,# na wana kumi wa
Hamani wakatundikwa.

**15** Wayahudi waliokuwa
Shushani# wakakusanyika pa-
moja tena siku ya 14 ya mwezi
wa Adari[i] na kuwaua watu 300
huko Shushani,# lakini hawa-
kuwapora chochote.

**16** Wayahudi wengine wote
waliokuwa katika mikoa ya*
mfalme, wakakusanyika pa-
moja pia ili kulinda uhai
wao.#[a] Wakawaangamiza maa-
dui wao,[b] wakawaua watu
75,000 kati ya wale waliowa-
chukia; lakini hawakuwapora
chochote. **17** Mambo hayo
yalitukia siku ya 13 ya mwezi
wa Adari, wakapumzika siku
ya 14 ya mwezi huo na kuifa-
nya kuwa siku ya karamu na
kushangilia.

**18** Wayahudi waliokuwa
Shushani# wakakusanyika pa-
moja siku ya 13[c] na ya 14,[d] wa-
kapumzika siku ya 15 na kui-
fanya kuwa siku ya karamu na
kushangilia. **19** Ndiyo saba-
bu Wayahudi wa mashambani
walioishi katika majiji ya wila-
ya zilizo mbali waliifanya siku
ya 14 ya mwezi wa Adari iwe
siku ya karamu na kushangi-
lia, siku ya kusherehekea,[e] na
siku ya kupeana mafungu ya
vyakula.[f]

**20** Mordekai[g] akaandika
matukio hayo kisha akatu-
ma barua rasmi kwa Wa-
yahudi wote waliokuwa kati-
ka mikoa yote ya* karibu na
ya mbali ya Mfalme Ahasuero.
**21** Akawaagiza waadhimishe
siku ya 14 ya mwezi wa Ada-
ri, na pia siku ya 15, kila
mwaka, **22** kwa sababu kati-
ka siku hizo Wayahudi walipu-
mzika kutokana na usumbufu
wa maadui wao, na mwezi huo
huzuni yao ikageuzwa kuwa
shangwe, na maombolezo yao[h]
kuwa siku ya kusherehekea.
Walipaswa kuadhimisha siku
hizo zikiwa siku za karamu na

SURA YA 9

*a* Est 8:11
*b* Ezr 4:9; Ne 1:1; Est 1:2; Da 8:2
*c* Est 3:8, 10; Est 7:4-6
*d* Est 8:11; Est 9:16
*e* Est 9:16
*f* Est 5:8; Est 7:3; Est 8:5
*g* Est 8:11
*h* Est 7:10
*i* Est 9:21, 22

Safu ya 2

*a* Est 7:3
*b* Est 8:13; Zb 149:6, 7
*c* Est 9:1, 2
*d* Est 9:13, 15
*e* Zb 124:2, 6
*f* Ne 8:10
*g* Est 2:5, 6
*h* Est 4:1-3

**9:6, 11, 12** *Au “jumba la mfalme la.” **9:6, 11-15, 18** #Au “Susa.” **9:12** △Au “wilaya nyingine za utawala za.”

**9:16** *Au “wilaya za utawala za.” #Au “kutetea nafsi zao.” **9:20** *Au “wilaya zote za utawala za.”

kushangilia, za kupeana ma-
fungu ya vyakula, na za kuwa-
pa maskini zawadi.
**23** Na Wayahudi wakakuba-
li kuendelea kufanya sherehe
waliyoanzisha na kufanya ma-
mbo waliyoandikiwa na Mor-
dekai. **24** Kwa maana Hama-
ni[a] mwana wa Hamedatha
Mwagagi,[b] adui ya Wayahudi
wote, alikuwa amepanga nja-
ma ya kuwaangamiza Wayahu-
di,[c] na alikuwa amepiga Puri,[d]
yaani, Kura, ili kuwatisha na
kuwaangamiza. **25** Lakini
Esta alipokuja mbele ya mfal-
me, mfalme alitoa agizo lili-
loandikwa hivi:[e] "Njama yake
mbaya dhidi ya Wayahudi[f] na
irudi juu ya kichwa chake
mwenyewe"; nao wakamtu-
ndika yeye pamoja na wanawe
mtini.[g] **26** Ndiyo sababu wa-
liziita siku hizo Purimu, kuto-
kana na jina la ile Puri.*[h] Kwa
hiyo, kwa sababu ya mambo
yote yaliyoandikwa katika ba-
rua hiyo na yale waliyoona ku-
husiana na tukio hilo na ma-
mbo yaliyowapata, **27** Waya-
hudi pamoja na wazao wao na
wote waliojiunga nao wakaji-
twika wajibu wa[i] kusherehe-
kea siku hizo mbili bila kukosa
na kutekeleza mambo yote ya-
liyoandikwa kuhusu siku hizo,
wakati uliowekwa kila mwaka.
**28** Siku hizo zilipaswa kuku-
mbukwa na kuadhimishwa na
kila kizazi, katika kila familia,
kila mkoa,* na kila jiji; na Wa-
yahudi hawakupaswa kuacha
kuzikumbuka siku hizo za Pu-
rimu wala wazao wao kuacha
kuziadhimisha.
**29** Kisha Malkia Esta, binti
ya Abihaili, na Mordekai Mya-
hudi wakaandika kwa mamla-
ka kamili ili kuthibitisha ba-
rua ya pili kuhusu Purimu.
**30** Mordekai akawatumia ba-
rua rasmi Wayahudi wote wa-
liokuwa katika mikoa 127[a] ya*
milki ya Ahasuero,[b] kwa ma-
neno ya amani na kweli
**31** ili kuthibitisha kuadhimi-
shwa kwa siku za Purimu kati-
ka nyakati zilizowekwa, kama
walivyoagizwa na Mordekai
Myahudi na Malkia Esta[c] na
kama walivyojitwika wajibu,
wao na wazao wao,[d] pamoja
na kufunga[e] na kutoa dua.[f]
**32** Na amri ya Esta ilithibiti-
sha mambo hayo kuhusu Pu-
rimu,[g] nayo ikaandikwa katika
kitabu.

**10** Mfalme Ahasuero akaa-
muru watu wafanye kazi
ya kulazimishwa katika nchi
na katika visiwa vya bahari.
**2** Na matendo yake yote
makuu na yenye nguvu, na pia
habari kamili kuhusu ukuu wa
Mordekai[h] ambao mfalme ali-
mpa alipomkweza,[i] je, haya-
jaandikwa katika kitabu cha
historia ya nyakati[j] za wa-
falme wa Umedi na Uajemi?[k]
**3** Kwa maana Mordekai Mya-
hudi ndiye aliyekuwa wa pili
kwa cheo kutoka kwa Mfal-
me Ahasuero. Alikuwa mkuu*
miongoni mwa Wayahudi na
aliheshimiwa na ndugu zake
kwa ujumla,# naye aliwasaidia
watu wake na kutetea masila-
hi ya△ wazao wao wote.

SURA YA 9
a Est 3:1
b Kut 17:16; Hes 24:7; Kum 25:19; 1Sa 15:8, 33
c Est 3:8, 9
d Est 3:7
e Est 8:10
f Est 8:3
g Est 5:14; Est 7:10; Est 9:14
h Est 3:7
i Law 24:22; Est 8:17

Safu ya 2
a Est 8:9
b Est 1:1
c Est 9:20, 21
d Est 9:27
e 2Nya 20:3
f Est 4:1
g Est 9:26

SURA YA 10
h Est 2:5, 6
i Est 8:15; Da 2:48
j Ezr 4:15; Est 6:1
k Est 1:3; Da 6:15

---

**9:26** *Neno "Puri," linamaanisha "Kura." Neno hilo katika wingi ni "Purimu," nalo lilianza kutumiwa kurejelea sherehe ya Wayahudi inayosherehekewa mwezi wa 12 wa kalenda takatifu. Angalia Nyongeza B15. **9:28** *Au "wilaya ya utawala."

**9:30** *Au "wilaya 127 za utawala za." **10:3** *Au "Alithaminiwa sana." #Tnn., "umati wa ndugu zake." △Tnn., "kuzungumza kuhusu amani kwa niaba ya."

# AYUBU

**YALIYOMO**

1 Utimilifu wa Ayubu na mali zake (1-5)
Shetani atilia shaka nia ya Ayubu (6-12)
Ayubu apoteza mali na watoto wake (13-19)
Ayubu hamlaumu Mungu (20-22)

2 Shetani atilia shaka tena nia ya Ayubu (1-5)
Shetani aruhusiwa kugusa mwili wa Ayubu (6-8)
Mke wa Ayubu: “Mtukane Mungu, ufe!” (9, 10)
Ayubu atembelewa na marafiki watatu (11-13)

3 Ayubu ajuta kuzaliwa (1-26)
Auliza kwa nini anateseka (20, 21)

4 Elifazi azungumza kwa mara ya kwanza (1-21)
Adhihaki utimilifu wa Ayubu (7, 8)
Asimulia ujumbe kutoka kwa kiumbe wa roho (12-17)
‘Mungu hana imani na watumishi wake’ (18)

5 Elifazi aendelea kuzungumza (1-27)
‘Mungu huwanasa wenye hekima katika ujanja wao’ (13)
‘Ayubu hapaswi kukataa nidhamu ya Mungu’ (17)

6 Jibu la Ayubu (1-30)
Adai kwamba ana sababu ya kulia (2-6)
Wafariji wake ni wenye hila (15-18)
“Maneno ya unyoofu hayaumizi!” (25)

7 Ayubu aendelea kujibu (1-21)
Maisha ni kama kazi ya kulazimishwa (1, 2)
“Kwa nini umenifanya niwe shabaha yako?” (20)

8 Bildadi azungumza kwa mara ya kwanza (1-22)
Adai kwamba watoto wa Ayubu wametenda dhambi (4)
‘Ikiwa ungekuwa safi, Mungu angekulinda’ (6)
Adai kwamba Ayubu amemkataa Mungu (13)

9 Jibu la Ayubu (1-35)
Mwanadamu anayeweza kufa hawezi kushindana na Mungu (2-4)
‘Mungu hufanya mambo yasiyochunguzika’ (10)
Mtu hawezi kubishana na Mungu (32)

10 Ayubu aendelea kujibu (1-22)
‘Kwa nini Mungu anapambana nami?’ (2)
Mungu si kama Ayubu anayeweza kufa (4-12)
‘Naomba nipate kitulizo kidogo’ (20)

11 Sofari azungumza kwa mara ya kwanza (1-20)
Amshutumu Ayubu kwa sababu ya maneno yake yasiyo na maana (2, 3)
Amwambia Ayubu aache uovu (14)

12 Jibu la Ayubu (1-25)
“Mimi si duni kwenu” (3)
“Nimekuwa kichekesho” (4)
‘Mungu ana hekima’ (13)
Mungu ni mkuu kuliko waamuzi na wafalme (17, 18)

13 Ayubu aendelea kujibu (1-28)
‘Ni afadhali nizungumze na Mungu’ (3)
‘Ninyi ni matabibu wasiofaa kitu’ (4)
“Najua sina kosa” (18)
Auliza kwa nini Mungu anamwona kuwa adui (24)

14 Ayubu aendelea kujibu (1-22)
Maisha ya mwanadamu ni mafupi na yamejaa taabu (1)
“Hata mti una tumaini” (7)
“Laiti ungenificha Kaburini!” (13)
“Mtu akifa, je, anaweza kuishi tena?” (14)
Mungu ataitamani sana kazi ya mikono yake (15)

15 Elifazi azungumza kwa mara ya pili (1-35)
Adai kwamba Ayubu hamwogopi Mungu (4)
Asema Ayubu ana kimbelembele (7-9)
‘Mungu hawaamini watakatifu wake’ (15)
‘Anayeteseka ni mwovu’ (20-24)

16 Jibu la Ayubu (1-22)
- ‘Ninyi ni wafariji wasumbufu!’ (2)
- Adai kwamba Mungu anamfanya kuwa shabaha yake (12)

17 Ayubu aendelea kujibu (1-16)
- “Wadhihaki wananizunguka” (2)
- “Amenifanya niwe kitu cha kudharauliwa” (6)
- “Kaburi litakuwa makao yangu” (13)

18 Bildadi azungumza kwa mara ya pili (1-21)
- Aeleza yatakayowapata waovu (5-20)
- Adai Ayubu hamjui Mungu (21)

19 Jibu la Ayubu (1-29)
- Akataa kukemewa na “rafiki” zake (1-6)
- Asema kwamba ameachwa (13-19)
- “Mkombozi wangu yuko hai” (25)

20 Sofari azungumza kwa mara ya pili (1-29)
- Adai kwamba Ayubu amemtukana (2, 3)
- Adai kwamba Ayubu ni mwovu (5)
- Adai kwamba Ayubu anafurahia dhambi (12, 13)

21 Ayubu ajibu (1-34)
- ‘Kwa nini waovu wanafanikiwa?’ (7-13)
- Afichua hila za “wafariji” wake (27-34)

22 Elifazi azungumza kwa mara ya tatu (1-30)
- ‘Mwanadamu ana faida gani kwa Mungu?’ (2, 3)
- Adai kwamba Ayubu ni mwenye pupa na hatendi haki (9)
- ‘Mrudie Mungu, utarudishiwa hali njema’ (23)

23 Ayubu ajibu (1-17)
- Ataka kupeleka kesi yake mbele za Mungu (1-7)
- Asema kwamba hampati Mungu (8, 9)
- “Nimefuata njia yake bila kukengeuka” (11)

24 Ayubu aendelea kujibu (1-25)
- ‘Kwa nini Mungu haweki wakati wa hukumu?’ (1)
- Asema kwamba Mungu ameruhusu uovu (12)
- Watenda dhambi wanapenda giza (13-17)

25 Bildadi azungumza kwa mara ya tatu (1-6)
- ‘Mwanadamu anawezaje kuwa bila hatia mbele za Mungu?’ (4)
- Adai kwamba utimilifu wa mwanadamu ni wa bure (5, 6)

26 Ayubu ajibu (1-14)
- “Jinsi mlivyomsaidia mtu asiye na uwezo!” (1-4)
- ‘Mungu anaining’iniza dunia mahali pasipo na kitu’ (7)
- ‘Ni kingo tu za njia za Mungu’ (14)

27 Ayubu aazimia kuendelea kuwa mtimilifu (1-23)
- “Sitaukana utimilifu wangu” (5)
- Anayemkataa Mungu hana tumaini (8)
- “Kwa nini mazungumzo yenu hayana maana yoyote?” (12)
- Mtu mwovu habaki na chochote (13-23)

28 Ayubu aonyesha tofauti iliyopo kati ya hazina za dunia na hekima (1-28)
- Jitihada za wanadamu za kuchimba madini (1-11)
- Hekima ina thamani kuliko lulu (18)
- Kumwogopa Yehova ndiyo hekima ya kweli (28)

29 Ayubu akumbuka maisha mazuri aliyokuwa nayo kabla ya mateso (1-25)
- Aliheshimiwa kwenye lango la jiji (7-10)
- Jinsi alivyokuwa akitenda haki awali (11-17)
- Kila mtu alisikiliza ushauri wake (21-23)

30 Ayubu aeleza jinsi maisha yake yalivyobadilika (1-31)
- Adhihakiwa na watu wasiofaa kitu (1-15)
- Yaonekana ni kama Mungu hamsaidii (20, 21)
- “Ngozi yangu imekuwa nyeusi” (30)

31 Ayubu atetea utimilifu wake (1-40)
- “Agano na macho yangu” (1)
- Aomba Mungu ampime (6)
- Hakuwa mzinzi (9-12)
- Hakupenda pesa (24, 25)
- Hakuabudu sanamu (26-28)

32 Kijana Elihu ajiunga na mazungumzo (1-22)
- Amkasirikia Ayubu na rafiki zake (2, 3)
- Alisubiri kwa heshima kabla ya kuzungumza (6, 7)

SURA YA 1

1 Palikuwa na mtu katika nchi ya Usi aliyeitwa Ayubu.*[a] Alikuwa mtu mnyoofu na mtimilifu;#[b] alimwogopa Mungu na kuepuka uovu.[c]
2 Alikuwa na wana saba na mabinti watatu. 3 Mifugo yake ilikuwa kondoo 7,000, ngamia 3,000, ng'ombe 1,000,* na punda 500, naye alikuwa na watumishi wengi sana, na hivyo akawa mkuu kuliko watu wote wa Mashariki.
4 Kila mmoja wa wanawe alikuwa akifanya karamu kati-

a Eze 14:14; Yak 5:10, 11
b Mwa 6:9
c Ayu 2:3

1:1 * Huenda jina hili linamaanisha "Kitu Kinachochukiwa." # Au "mtu asiye na lawama na mnyoofu."

1:3 * Tnn., "jozi 500 za ng'ombe."

ka nyumba yake siku yake ili-
yopangwa.* Nao walikuwa wa-
kiwaalika dada zao watatu ili
wale na kunywa pamoja
nao. **5** Baada ya vipindi vya
siku za karamu kwisha, Ayu-
bu alikuwa akiwaita ili awa-
takase. Naye alikuwa akiamka
asubuhi na mapema na ku-
toa dhabihu za kuteketezwa[a]
kwa ajili ya kila mmoja wao.
Kwa maana Ayubu alisema:
“Labda wanangu wametenda
dhambi na kumtukana Mungu
moyoni mwao.” Hivyo ndivyo
Ayubu alivyofanya sikuzote.[b]
**6** Basi siku ilifika ambayo
wana wa Mungu*[c] wa kweli
waliingia na kusimama mbele
za Yehova,[d] Shetani[e] pia akai-
ngia kati yao.[f]
**7** Ndipo Yehova akamuuli-
za Shetani: “Umetoka wapi?”
Shetani akamjibu Yehova:
“Nimetoka kuzururazurura na
kutembeatembea duniani.”[g]
**8** Yehova akamwambia Sheta-
ni: “Je, umemwona* mtumishi
wangu Ayubu? Hakuna yeyote
aliye kama yeye duniani. Yeye
ni mtu mnyoofu na mtimili-
fu,#[h] anayemwogopa Mungu
na kuepuka uovu.” **9** Ndipo
Shetani akamjibu Yehova: “Je,
Ayubu anamwogopa Mungu
bure?[i] **10** Je, wewe hukuwe-
ka ukuta wa ulinzi kumzungu-
ka yeye[j] na nyumba yake na
kila kitu alicho nacho? Umei-
bariki kazi ya mikono yake,[k]
na mifugo yake imeenea nchi-
ni. **11** Lakini, ili mambo ya-
badilike, nyoosha mkono
wako na upige kila kitu ali-
cho nacho, na kwa hakika ata-
kutukana mbele za uso wako
mwenyewe.” **12** Kisha Yeho-
va akamwambia Shetani: “Ta-
zama! Kila kitu alicho nacho
kimo mikononi mwako.* Ila tu
usimguse mwanamume huyo!”
Kwa hiyo Shetani akaondoka
mbele za# Yehova.[a]
**13** Sasa siku ambayo wana-
we na mabinti zake walikuwa
wakila na kunywa divai kati-
ka nyumba ya ndugu yao mku-
bwa,[b] **14** mjumbe akaja kwa
Ayubu na kusema: “Ng’ombe
walikuwa wakilima na punda
walikuwa wakilisha kando yao
**15** Wasabea walipotushambu-
lia na kuwachukua, wakawaua
watumishi kwa upanga. Nime-
ponyoka mimi peke yangu,
nami nimekuletea habari.”
**16** Alipokuwa bado anao-
ngea, mwingine akaja na kuse-
ma: “Moto kutoka kwa Mungu
ulianguka kutoka mbinguni
ukawateketeza* kabisa ko-
ndoo na watumishi! Nimepo-
nyoka mimi peke yangu, nami
nimekuletea habari.”
**17** Alipokuwa bado anao-
ngea, mwingine akaja na kuse-
ma: “Wakaldayo[c] walijipanga
katika makundi matatu, wa-
kavamia ngamia na kuwachu-
kua, nao wakawaua watumi-
shi kwa upanga. Nimeponyo-
ka mimi peke yangu, nami ni-
mekuletea habari.”
**18** Alipokuwa bado anao-
ngea, mwingine akaja na ku-
sema: “Wana wako na mabinti
wako walikuwa wakila na ku-
nywa divai katika nyumba ya
ndugu yao mkubwa. **19** Kwa

**SURA YA 1**

*a* Mwa 8:20, Mwa 12:7, 8
*b* Mwa 18:17, 19
*c* Mwa 6:2, Kum 33:2, Ayu 38:7
*d* 1Fa 22:19, Zb 103:20, Da 7:13
*e* Zek 3:1, Mt 4:1, 3, Lu 22:31, Yoh 13:2, Ufu 12:9
*f* Ayu 2:1-3
*g* 1Pe 5:8
*h* Mwa 6:9
*i* Ufu 12:10
*j* Mwa 15:1, Mwa 31:7
*k* Mwa 26:12

**Safu ya 2**

*a* Ayu 2:7
*b* Ayu 1:4
*c* Mwa 11:28

**1:4** *Au “katika nyumba ya kila mmoja kwa zamu yake.” **1:6** *Msemo wa Kiebrania unaorejelea malaika, wana wa Mungu. **1:8** *Tnn., “umeuweka moyo wako juu ya.” #Au “mtu asiye na lawama na mnyoofu.”

**1:12** *Au “kiko chini ya mamlaka yako.” #Tnn., “mbele za uso wa.” **1:16** *Au labda, “Radi ilianguka kutoka mbinguni ikawateketeza.”

ghafla upepo mkali ukaja ku-
toka nyikani, ukapiga pembe
nne za nyumba hiyo, ikawaa-
ngukia vijana hao, nao waka-
fa. Nimeponyoka mimi peke
yangu, nami nimekuletea ha-
bari.”

**20** Ndipo Ayubu akasima-
ma, akararua vazi lake na ku-
nyoa nywele za kichwa chake;
kisha akaanguka chini, akai-
nama **21** na kusema:

“Nilitoka tumboni mwa
mama yangu nikiwa
uchi,
Nami nitarudi nikiwa
uchi.[a]
Yehova ametoa,[b] na Yeho-
va amechukua.
Jina la Yehova na liendelee
kusifiwa.”

**22** Katika hayo yote, Ayubu
hakutenda dhambi wala haku-
mlaumu Mungu kwa kutenda
jambo lolote baya.*

**2** Baadaye siku ilifika amba-
yo wana wa Mungu wa
kweli*[c] waliingia na kusimama
mbele za Yehova,[d] na Shetani
pia akaingia kati yao na kusi-
mama mbele za Yehova.[e]

**2** Ndipo Yehova akamuuli-
za Shetani: “Umetoka wapi?”
Shetani akamjibu Yehova:
“Nimetoka kuzururazurura na
kutembeatembea duniani.”[f]
**3** Yehova akamwambia Sheta-
ni: “Je, umemwona* mtumishi
wangu Ayubu? Hakuna yeyote
aliye kama yeye duniani. Yeye
ni mtu mnyoofu na mtimili-
fu,#[g] anayemwogopa Mungu
na kuepuka uovu. Bado ana-
shika kabisa utimilifu[a] wake,
hata ingawa unajaribu kuni-
chochea dhidi yake[b] ili nimwa-
ngamize* bila sababu.” **4** La-
kini Shetani akamjibu Yeho-
va: “Ngozi kwa ngozi. Mtu ata-
toa kila kitu alicho nacho ili
aokoe uhai wake.* **5** Lakini,
ili mambo yabadilike, nyoo-
sha mkono wako upige mfupa
na nyama yake, na kwa haki-
ka atakutukana mbele za uso
wako mwenyewe.”[c]

**6** Ndipo Yehova akamwa-
mbia Shetani: “Tazama! Yumo
mikononi mwako! Ila tu usio-
ndoe uhai wake!”* **7** Kwa
hiyo Shetani akaondoka mbe-
le za* Yehova, akampiga Ayu-
bu kwa majipu yenye maumi-
vu makali#[d] kuanzia wayo wa
mguu mpaka utosini. **8** Na
Ayubu akachukua kigae na
kukitumia kujikuna, naye ali-
keti kwenye majivu.[e]

**9** Hatimaye mke wake aka-
mwambia: “Je, bado unashi-
ka kabisa utimilifu wako? Mtu-
kane Mungu, ufe!” **10** Lakini
akamwambia: “Unazungumza
kama mmojawapo wa wana-
wake wapumbavu. Je, tuku-
bali tu mambo mema kutoka
kwa Mungu wa kweli, tusiku-
bali pia mambo mabaya?”[f] Li-
cha ya hayo yote, Ayubu ha-
kutenda dhambi kwa midomo
yake.[g]

**11** Marafiki watatu wa Ayu-
bu wakasikia kuhusu misiba
yote iliyompata Ayubu, kila
mmoja wao akaja kutoka nyu-
mbani kwake—Elifazi[h] Mtema-
ni, Bildadi[i] Mshua,[j] na Sofa-
ri[k] Mnaamathi. Basi wakaku-
baliana kukutana ili waende
kumpa pole na kumfariji Ayu-

**SURA YA 1**
*a* Mwa 3:19, Zb 49:17, Mhu 5:15, Mhu 12:7, 1Ti 6:7
*b* Mhu 5:19, Yak 1:17

**SURA YA 2**
*c* Mwa 6:2, Kum 33:2, Ayu 38:7
*d* Zb 103:20, Da 7:13
*e* Ayu 1:6-8
*f* 1Pe 5:8
*g* Mwa 6:9

**Safu ya 2**
*a* Ayu 27:5
*b* Ayu 1:11
*c* Law 24:15, 16, Ayu 1:11, 12, Ufu 12:10
*d* Ayu 30:30
*e* Yer 6:26
*f* Ayu 1:21
*g* Yak 5:10, 11
*h* Ayu 4:1, Ayu 15:1, Ayu 22:1, Ayu 42:7, 9
*i* Ayu 8:1, Ayu 18:1, Ayu 25:1
*j* Mwa 25:1, 2
*k* Ayu 11:1, Ayu 20:1

**1:22** *Au “hakusema kwamba Mungu ametenda jambo lolote lisilofaa.” **2:1** *Msemo wa Kiebrania unaorejelea malaika, wana wa Mungu. **2:3** *Tnn., “umeuweka moyo wako juu ya.” #Au “mtu asiye na lawama na mnyoofu.”

**2:3** *Tnn., “nimmeze.” **2:4, 6** *Au “nafsi yake.” **2:7** *Tnn., “mbele za uso wa.” #Au “vidonda vibaya sana.”

bu. **12** Walipomwona kwa
mbali, hawakumtambua. Wa-
kaanza kulia kwa sauti kubwa
na kurarua mavazi yao, waka-
rusha mavumbi hewani na juu
ya vichwa vyao.[a] **13** Kisha
wakaketi ardhini pamoja
naye kwa siku saba, mchana
na usiku. Hakuna yeyote kati
yao aliyemwambia neno lolo-
te kwa sababu waliona kwa-
mba alikuwa na maumivu ma-
kali sana.[b]

**3** Baada ya hayo Ayubu alia-
nza kuongea na kuilaani
siku aliyozaliwa.*[c] **2** Ayubu
akasema:

**3** "Na itokomee siku niliyozaliwa,[d]
Pia usiku ambao mtu alisema: 'Mimba iliyotungwa ni ya mwanamume!'
**4** Siku hiyo na iwe giza.
Mungu aliye juu asiihangaikie siku hiyo;
Na nuru isiiangazie.
**5** Na imilikiwe na giza zito sana.*
Wingu la mvua na litande juu yake.
Na chochote kinacholeta giza mchana kiitie hofu siku hiyo.
**6** Usiku huo—na ushikwe na giza;[e]
Na isishangilie miongoni mwa siku nyingine za mwaka,
Nayo isihesabiwe miongoni mwa siku za miezi.
**7** Kwa kweli! Usiku huo na uwe tasa;
Kelele za shangwe zisisikiwe usiku huo.
**8** Wale wanaolaani siku na wailaani,
Wale wanaoweza kumwamsha Lewiathani.*[a]
**9** Nyota zake za alfajiri na ziwe giza;
Usiku huo ungojee nuru bila mafanikio,
Nao usione miale ya mapambazuko.
**10** Kwa maana haukufunga milango ya tumbo la uzazi la mama yangu;[b]
Wala haukuficha taabu kutoka machoni pangu.
**11** Kwa nini sikufa nilipozaliwa?
Kwa nini sikuangamia nilipotoka tumboni?[c]
**12** Kwa nini mama yangu alinipakata mapajani
Na kuninyonyesha?
**13** Kwa maana sasa ningekuwa nimelala chini bila usumbufu;[d]
Ningekuwa nimelala na kupumzika[e]
**14** Pamoja na wafalme wa dunia na washauri wao,
Waliojijengea majengo ambayo sasa ni magofu,*
**15** Au pamoja na wakuu waliomiliki dhahabu,
Ambao nyumba zao zilijaa fedha.
**16** Au kwa nini sikuwa kama mimba iliyoharibika ambayo imefichika,
Kama watoto ambao hawajawahi kamwe kuona nuru?
**17** Katika kifo hata waovu hawasumbui tena;

3:1 * Tnn., "kuilaani siku yake." 3:5 * Au "giza na kivuli cha kifo."

3:8 * Inaeleweka kwamba maneno haya yanamrejelea mamba au mnyama mwingine mkubwa mwenye nguvu anayekaa ndani ya maji. 3:14 * Au labda, "Waliojijengea mahali palipo ukiwa."

SURA YA 2
a Eze 27:30, 31
b Ayu 16:6

SURA YA 3
c Yer 20:14, 15
d Ayu 10:18, 19; Yer 15:10
e Ayu 10:18, 19

Safu ya 2
a Ayu 41:1, 10; Zb 104:25, 26
b Ayu 10:18
c Yer 20:17, 18
d Mhu 9:5, 10
e Yoh 11:11

Na humo waliochoka
hupumzika.[a]
18 Humo wafungwa hukaa
pamoja kwa utulivu;
Hawasikii sauti ya mtu
anayewalazimisha
kufanya kazi.
19 Humo wadogo ni sawa na
wakubwa,[b]
Na humo mtumwa yuko
huru kutoka kwa bwana
wake.
20 Kwa nini anampa nuru
anayeteseka
Na kuwapa uhai wale wa-
naoteseka kwa uchungu
mwingi?*[c]
21 Kwa nini wanatamani
sana kifo, lakini hakiji?[d]
Wanachimba wakikitafuta
kuliko hazina zilizofi-
chika,
22 Wale wanaoshangilia
sana,
Wanaofurahi wanapopata
kaburi.
23 Kwa nini anampa nuru
mwanamume aliyepotea
njia,
Ambaye Mungu amemzi-
ngira kwa ukuta?[e]
24 Kwa maana badala ya
chakula changu majonzi
hunijia,[f]
Na kilio changu cha uchu-
ngu[g] humwagika kama
maji.
25 Kwa maana ninachoogopa
sana kimenijia,
Na ninachohofu kimeni-
pata.
26 Sijawa na amani, wala utu-
livu, wala sijapumzika,
Lakini taabu inaendelea
kuniandama."

3:20 *Au "wale walio na uchungu na-fsini."

SURA YA 3
a Zb 146:4
Mhu 9:10
Isa 57:1, 2
b Ayu 30:23
Zb 49:10, 12
Mhu 8:8
Mhu 9:2
c 1Sa 1:10
2Fa 4:27
d Hes 11:11, 15
1Fa 19:3, 4
Ayu 7:15, 16
Yon 4:2, 3
e Ayu 12:14
Ayu 19:8
f Zb 102:9, 10
g Zb 22:1
Zb 38:8

Safu ya 2

SURA YA 4
a Ayu 2:11
Ayu 15:1
Ayu 22:1
Ayu 42:7, 9
b Ayu 1:1

4 Kisha Elifazi[a] Mtemani
akajibu:
2 "Mtu akijaribu kuongea
nawe, je, utakosa subira?
Kwa maana ni nani anaye-
weza kujizuia kuongea?
3 Ni kweli, umewarekebisha
wengi,
Nawe ulikuwa ukiimarisha
mikono iliyo dhaifu.
4 Maneno yako yalimwinua
yeyote aliyejikwaa,
Nawe uliwatia nguvu
waliokuwa na magoti
dhaifu.
5 Lakini sasa yameku-
pata wewe, nawe
unalemewa;*
Yanakugusa, nawe
unashuka moyo.
6 Je, hofu yako kwa Mungu
haikupi ujasiri?
Je, njia yako ya utimilifu[b]
haikupi tumaini?
7 Kumbuka, tafadhali:
Ni mtu gani asiye na
hatia ambaye amewahi
kuangamia?
Tangu lini wanyoofu
wakaangamizwa?
8 Jambo ambalo nimeona
ni kwamba wale wanao-
lima* madhara
Na wale wanaopanda
taabu watavuna mambo
hayohayo.
9 Kwa pumzi ya Mungu
wanaangamia,
Na kwa mlipuko wa hasira
yake wanafikia mwisho
wao.
10 Simba hunguruma, na
mwanasimba hurindima,
Lakini hata meno ya simba
wenye nguvu* huvunjwa.

4:5 *Tnn., "nawe unachoka." 4:8 *Au "wanaotunga." 4:10 *Au "wanasimba wenye manyoya marefu shingoni."

11 Simba hufa kwa kukosa mawindo,
Na wanasimba hutawanyika.
12 Sasa niliambiwa neno kwa siri,
Na sikio langu lilisikia mnong'ono wake.
13 Katika maono ya usiku yenye kufadhaisha,
Watu wanapolala usingizi mzito,
14 Nilitetemeka kwelikweli,
Mifupa yangu yote ikajaa hofu.
15 Roho fulani alipita mbele ya uso wangu;
Nywele za mwili wangu zikasimama.
16 Kisha akasimama tuli,
Lakini sikutambua sura yake.
Umbo fulani lilikuwa mbele ya macho yangu;
Kulikuwa na utulivu, kisha nikasikia sauti:
17 'Je, mwanadamu anayeweza kufa anaweza kuwa mwadilifu kuliko Mungu?
Je, mtu anaweza kuwa safi kuliko Muumba wake?'
18 Tazama! Hana imani na watumishi wake,
Naye huona kwamba malaika* wake wana kasoro.
19 Sembuse wale wanaokaa katika nyumba za udongo,
Ambao msingi wao umo mavumbini,[a]
Wanaopondwa kwa urahisi kama nondo!*
20 Wanapondwa kabisa kuanzia asubuhi mpaka jioni;
Wanaangamia milele, na hakuna yeyote anayetambua hilo.
21 Je, wao si kama hema ambalo kamba yake imeng'olewa?
Wanakufa bila hekima.

5 "Ita, tafadhali! Je, kuna yeyote anayekujibu?
Ni mtakatifu gani utakayemlilia?
2 Kwa maana kinyongo kitamuua mpumbavu,
Na wivu utamwangamiza mjinga.
3 Nimemwona mpumbavu akitia mizizi,
Lakini kwa ghafla makao yake yanalaaniwa.
4 Wanawe hawana usalama wowote,
Nao hupondwa kwenye lango la jiji,[a] na hakuna yeyote wa kuwaokoa.
5 Mwenye njaa hula anachovuna,
Hukichukua hata katikati ya miiba,
Na mtego umetegwa ili kunasa mali zao.
6 Kwa maana mambo yenye kudhuru hayaoti mavumbini,
Na taabu haichipuki ardhini.
7 Kwa maana mwanadamu huzaliwa ili ataabike,
Hilo ni hakika kama cheche za moto zinavyoruka juu.
8 Lakini mimi ningemsihi Mungu,
Nami ningewasilisha kesi yangu kwa Mungu,
9 Kwa Yule anayetenda mambo makuu na yasiyochunguzika,

SURA YA 4
a Mwa 3:19

Safu ya 2

SURA YA 5
a Met 22:22
Amo 5:12

4:18 * Au "wajumbe." 4:19 * Aina fulani ya wadudu waharibifu.

Mambo yenye kustaajabi-
sha yasiyohesabika.
10 Yeye huleta mvua duniani
Na kupeleka maji masha-
mbani.
11 Humwinua juu mtu wa hali
ya chini,
Humwinua aliyehuzunika
na kumwokoa.
12 Huvuruga njama za wenye
hila,
Ili kazi ya mikono yao
isifanikiwe.
13 Huwanasa wenye hekima
katika ujanja wao
wenyewe,[a]
Hivi kwamba mipango
ya watu werevu huvu-
rugika.
14 Wao hukutana na giza
wakati wa mchana,
Nao hupapasa-papasa
wakati wa adhuhuri
kana kwamba ni usiku.
15 Huokoa kutokana na
upanga wa kinywa chao,
Humwokoa maskini
kutoka katika mkono
wa mwenye nguvu,
16 Hivi kwamba kuna
tumaini kwa mtu wa
hali ya chini,
Lakini kinywa cha uovu
hufumbwa.
17 Tazama! Mwenye furaha
ni mtu ambaye Mungu
humkaripia;
Basi usikatae nidhamu ya
Mweza-Yote!
18 Kwa maana yeye husa-
babisha maumivu, lakini
hufunga jeraha;
Huvunja, lakini huponya
kwa mikono yake.
19 Atakuokoa katika misiba
sita,
Hata wa saba hautaku-
dhuru.

SURA YA 5
a 1Ko 3:19

Safu ya 2
a Met 12:18

SURA YA 6
b Zb 31:9

20 Wakati wa njaa kali
atakukomboa kutoka
katika kifo,
Na kutoka katika nguvu za
upanga wakati wa vita.
21 Utalindwa dhidi ya
mashambulizi ya ulimi,[a]
Nawe hutaogopa uharibifu
utakapokuja.
22 Utacheka maangamizi na
njaa,
Wala hutawaogopa wanya-
ma wa mwituni walio
duniani.
23 Kwa maana mawe ya sha-
mbani hayatakudhuru,*
Na wanyama wa mwituni
wataishi nawe kwa
amani.
24 Utajua kwamba hema lako
liko salama,*
Na hakuna kitakachoko-
sekana utakapokagua
malisho yako.
25 Utakuwa na watoto wengi,
Na wazao wako watakuwa
wengi kama mimea du-
niani.
26 Utaingia kaburini ukiwa
bado na nguvu,
Kama masuke ya nafaka
yanayokusanywa wakati
wa mavuno.
27 Tazama! Tumechunguza
jambo hili, na ndivyo
lilivyo.
Sikiliza na ulikubali."

6 Kisha Ayubu akajibu:
2 "Laiti maumivu yangu
makali[b] yangepimwa
kikamili
Na kuwekwa kwenye
mizani pamoja na
msiba wangu!
3 Kwa maana sasa ni mazito

5:23 * Au "yatafanya agano (mapatano) nawe." 5:24 * Tnn., "ni amani."

kuliko mchanga wa
bahari.
Ndiyo sababu maneno
yangu yamekuwa mazu-
ngumzo ya ovyoovyo.*[a]
4 Kwa maana mishale ya
Mweza-Yote imeni-
choma,
Na roho yangu inakunywa
sumu yake;[b]
Vitisho vya Mungu
vinaniandama.
5 Je, punda mwitu[c] atalia
akiwa na majani,
Au ng'ombe dume atalia
akiwa na chakula?
6 Je, chakula kisicho na la-
dha huliwa bila chumvi,
Au maji ya mholi yana
ladha?
7 Nimekataa kugusa vitu
vya aina hiyo.
Ni kama uchafu katika
chakula changu.
8 Laiti ombi langu lingeji-
biwa
Na laiti Mungu angenipa
ninachotamani!
9 Kwamba Mungu angekuwa
tayari kunipondaponda,
Na kwamba angeunyoosha
mkono wake na kunia-
ngamiza![d]
10 Kwa maana hata hilo
lingenifariji;
Ningeruka kwa shangwe
licha ya maumivu yangu
yasiyokwisha,
Kwa maana sijayakana ma-
neno ya Aliye Mtakatifu.[e]
11 Je, nina nguvu za
kuendelea kungoja?[f]
Na ni mwisho gani unao-
nisubiri, hivi kwamba
niendelee kuishi?*

12 Je, nguvu zangu ni kama
za mwamba?
Au mwili wangu umetenge-
nezwa kwa shaba?
13 Je, kuna njia yoyote
ninayoweza kujisaidia
mwenyewe
Wakati nimenyang'anywa
njia zangu zote za kujite-
gemeza?
14 Yeyote anayekataa
kumtendea mwanadamu
mwenzake kwa upendo
mshikamanifu[a]
Ataacha kumwogopa
Mweza-Yote.[b]
15 Ndugu zangu wenyewe
wamekuwa na hila[c] kama
kijito cha majira ya
baridi kali,
Kama maji ya vijito vya
majira ya baridi kali
yanayokauka.
16 Vimekuwa vyeusi kwa
sababu ya barafu,
Na theluji inayoyeyuka
imejificha ndani yake.
17 Lakini katika majira ya
kiangazi vinakauka na
kutoweka;
Joto linapoongezeka,
vinakauka.
18 Mikondo yake hugeuka;
Navyo huelekea jangwani
na kutoweka.
19 Misafara ya Tema[d]
huvitafuta;
Wasafiri kutoka Sheba*[e]
huvingojea.
20 Wameaibika kwa sababu
hawakupata walichotu-
maini;
Wanafika hapo na kukata
tamaa tu.
21 Hivyo ndivyo mlivyo
kwangu mimi;[f]

6:3 * Au "nimezungumza bila kufikiri; harakaharaka." 6:11 * Au "hivi kwamba nirefushe maisha yangu (nafsi yangu)?"

6:19 * Au "Msafara wa Wasabea."

SURA YA 6
a Mhu 7:7
Yak 3:2
b Met 18:14
c Ayu 24:5
d Hes 11:11, 15
1Fa 19:3, 4
Yon 4:3
e Law 19:2
Ho 11:9
f Ayu 7:6, 7
Zb 103:15, 16

Safu ya 2
a Met 3:3
Met 19:22
Ho 6:6
Zek 7:9
b 1Yo 3:17
c Ayu 19:19
Zb 38:11
d Isa 21:13, 14
e Ayu 1:14, 15
f Ayu 13:4

Mmeona mateso ya msiba
wangu, nanyi mnao-
gopa.[a]
22 Je, nimewaambia, ‘Nipeni
kitu fulani,’
Au kuwaomba zawadi yo-
yote kutoka katika mali
zenu?
23 Je, nimeomba niokolewe
kutoka mikononi mwa
adui
Au niokolewe* kutoka kwa
wakandamizaji?
24 Nifundisheni, nami nita-
nyamaza;[b]
Nisaidieni kuelewa kosa la-
ngu.
25 Maneno ya unyoofu
hayaumizi![c]
Lakini karipio lenu lina
faida gani?[d]
26 Je, mnapanga njama ya
kukosoa maneno yangu,
Maneno ya mtu aliyekata
tamaa,[e] yanayopeperu-
shwa mbali na upepo?
27 Ninyi hata mngeweza
kupiga kura kwa ajili ya
yatima[f]
Na kumuuza rafiki yenu!*[g]
28 Basi sasa geukeni
mnitazame,
Kwa maana siwezi kusema
uwongo mbele yenu.
29 Fikirieni tena, tafadhali
—msinielewe vibaya—
Naam, fikirieni tena, kwa
maana mimi bado ni
mwadilifu.
30 Je, ulimi wangu unasema
jambo lisilo la haki?
Je, mdomo wangu hau-
tambui* kwamba kuna
jambo ambalo si sawa?

6:23 *Tnn., “nikombolewe.” 6:27 *Au “kubadilishana rafiki yenu kwa mali.” 6:30 *Tnn., “kaakaa langu halitambui.”

SURA YA 6
a Zb 38:11
b Ayu 32:11, 12
c Met 12:18 Met 25:11
d Ayu 16:2, 3 Ayu 21:34
e Ayu 10:1
f Ayu 31:21, 22 Mal 3:5
g Mwa 37:28

Safu ya 2

SURA YA 7
a Ayu 14:5, 6 Zb 39:4
b Law 19:13 Kum 24:15
c Zb 6:6
d Ayu 2:8 Ayu 30:17
e Ayu 30:19
f Ayu 30:30
g Zb 102:11 Zb 103:15 Zb 144:4
h Ayu 17:15
i Zb 89:47 Mhu 2:11
j Ayu 7:21 Yak 4:14
k Ayu 10:21 Ayu 14:12 Zb 78:39 Mhu 9:10

7 “Je, maisha ya mwanada-
mu anayeweza kufa si
kama kazi ya kulazimi-
shwa,
Na siku zake kama siku za
kibarua?[a]
2 Kama mtumwa, anatama-
ni sana kivuli,
Na kama kibarua, anasubi-
ri mshahara wake.[b]
3 Kwa hiyo nimepangiwa
miezi ya ubatili
Nami nimehesabiwa usiku
baada ya usiku wa kute-
seka.[c]
4 Ninapolala mimi huuliza,
‘Nitaamka wakati gani?’[d]
Lakini kadiri usiku
unavyojikokota, ndivyo
ninavyogaagaa hadi
alfajiri.*
5 Mwili wangu umefunikwa
na mabuu na magamba
ya uchafu;[e]
Ngozi yangu imejaa vigaga
na usaha.[f]
6 Siku zangu zinasonga
upesi sana kuliko
gurudumu la mfumaji,[g]
Nazo zinafikia mwisho bila
tumaini.[h]
7 Kumbukeni kwamba
maisha yangu ni upepo,[i]
Kwamba jicho langu ha-
litaona tena kamwe
furaha.*
8 Jicho linaloniona sasa
halitaniona tena;
Macho yenu yatanitafuta,
lakini nitakuwa nimee-
nda zangu.[j]
9 Kama wingu linalofifia na
kutoweka,
Mtu anayeshuka chini Ka-
burini* harudi juu tena.[k]

7:4 *Au “mpaka mapambazuko.” 7:7 *Tnn., “mema.” 7:9 *Au “Sheoli.” Angalia Kamusi, uku. 2012.

10 Hatarudi tena katika
nyumba yake,
Na mahali pake hapata-
mtambua tena.[a]
11 Kwa hiyo, sitazuia kinywa
changu.
Nitaongea kwa uchungu
wa roho yangu;
Nitalalamika katika mate-
so yangu makali!*[b]
12 Je, mimi ni bahari au
mnyama mkubwa sana
wa baharini,
Hivi kwamba uniwekee
mlinzi?
13 Ninaposema, ‘Kochi langu
litanifariji;
Kitanda changu kitasaidia
kupunguza mateso
yangu,’
14 Kisha unanitisha kwa
ndoto
Na kuniogopesha kwa
maono,
15 Hivi kwamba natamani
kusongwa pumzi,
Naam, natamani kifo bada-
la ya mwili huu wangu.*[c]
16 Ninachukia maisha
yangu;[d] sitaki kue-
ndelea kuishi.
Niache, kwa maana siku
zangu ni kama pumzi.[e]
17 Mwanadamu anayeweza
kufa ni nini hivi kwamba
umhangaikie
Na kumkazia uangalifu?*[f]
18 Kwa nini unamkagua kila
asubuhi
Na kumjaribu kila wakati?[g]
19 Je, hutaacha kunitazama
Na kuniacha peke yangu
nipate muda wa kumeza
mate?[h]

7:11 * Au “kwa uchungu wa nafsi yangu!” 7:15 * Tnn., “badala ya mifupa yangu.” 7:17 * Tnn., “kuuweka moyo wako juu yake?”

SURA YA 7
a Zb 103:15, 16 Zb 146:4 Mhu 9:5
b 1Sa 1:10 Ayu 10:1 Met 14:10
c Ayu 3:20, 21
d Mwa 27:46 1Fa 19:4 Ayu 10:1 Yon 4:3
e Zb 62:9 Zb 144:4 Mhu 6:12
f Zb 8:4 Zb 103:15 Zb 144:3
g Ayu 23:10
h Ayu 14:6

Safu ya 2
a Ayu 34:21 Met 5:21 Yer 16:17 Ebr 4:13 1Pe 3:12
b Mwa 3:19 Zb 104:29 Mhu 12:7

SURA YA 8
c Ayu 18:1 Ayu 25:1
d Mwa 25:1, 2 Ayu 42:9
e Ayu 11:3
f Ayu 5:8, 9 Ayu 11:13 Ayu 22:23
g Ayu 1:8
h Ayu 11:14, 17

20 Ikiwa nimetenda dhambi,
ninawezaje kukudhuru
wewe, Mchunguzaji wa
wanadamu?[a]
Kwa nini umenifanya niwe
shabaha yako?
Je, nimekuwa mzigo
kwako?
21 Kwa nini husamehi
dhambi yangu
Na kuachilia kosa langu?
Kwa maana hivi punde
nitalala mavumbini,[b]
Nawe utanitafuta, lakini
nitakuwa nimeenda
zangu.”

8 Kisha Bildadi[c] Mshua[d] aka-
jibu:
2 “Utaendelea kuongea kwa
njia hiyo mpaka lini?[e]
Maneno ya kinywa chako
ni upepo wenye nguvu!
3 Je, Mungu atapotosha
haki,
Au, je, Mweza-Yote
atapotosha uadilifu?
4 Ikiwa watoto wako
walimtendea dhambi,
Aliwaacha waadhibiwe
kwa sababu ya uasi
wao;*
5 Laiti ungemtumaini Mu-
ngu[f]
Na kumsihi Mweza-Yote
upate kibali chake,
6 Na ikiwa kwa kweli unge-
kuwa safi na mnyoofu,[g]
Angekusikiliza*
Na kukurudisha mahali
unapostahili.
7 Na ingawa mwanzo wako
ulikuwa mdogo,
Wakati wako ujao utakuwa
mkubwa.[h]

8:4 * Tnn., “Aliwatia mikononi mwa uasi wao.” 8:6 * Tnn., “Angeinuka kwa ajili yako.”

8 Tafadhali, uliza kizazi kilichotangulia,
Na usikilize mambo ambayo baba zao walijifunza.[a]
9 Kwa maana tulizaliwa jana tu, nasi hatujui lolote,
Kwa sababu siku zetu duniani ni kivuli.
10 Je, hawatakufundisha
Na kukwambia wanayojua?*
11 Je, mafunjo yanaweza kusitawi katika eneo lisilo na umajimaji?
Je, utete unaweza kusitawi bila maji?
12 Hata kabla haujachanua, kabla haujakatwa,
Utakauka kabla ya mmea mwingine wowote.
13 Hivyo ndivyo itakavyokuwa kwa* wote wanaomsahau Mungu,
Kwa maana tumaini la wanaomkataa Mungu# litapotea,
14 Ambao tegemeo lao ni ubatili
Na ambao tumaini lao ni hafifu kama utando wa* buibui.
15 Ataegemea nyumba yake, lakini haitaendelea kusimama;
Atajaribu kuishikilia, lakini haitadumu.
16 Yeye ni mmea wenye unyevunyevu juani,
Na matawi yake huenea shambani.[b]
17 Mizizi yake husokotana katika rundo la mawe;
Hutafuta nyumba katikati ya mawe.*
18 Lakini anapong'olewa* kutoka mahali pake,
Mahali hapo patamkana na kusema, 'Sijawahi kamwe kukuona.'[a]
19 Naam, hivyo ndivyo atakavyotoweka;*[b]
Kisha wengine watachipuka kutoka mavumbini.
20 Kwa hakika Mungu hatawakataa watu wanaoshika utimilifu;*
Wala hatawaunga mkono# waovu,
21 Kwa maana bado atakijaza kinywa chako kicheko
Na midomo yako kelele za shangwe.
22 Wale wanaokuchukia watavishwa aibu,
Na hema la waovu halitakuwapo tena."

9 Ayubu akajibu:
2 "Kwa kweli ninajua hivyo ndivyo ilivyo.
Lakini mwanadamu anayeweza kufa anawezaje kuwa mwadilifu katika kesi na Mungu?[c]
3 Mtu akitaka kubishana Naye,*[d]
Mtu huyo hawezi kujibu hata swali moja kati ya maswali Yake elfu moja.
4 Yeye ni mwenye hekima moyoni na ana nguvu nyingi sana.[e]
Ni nani anayeweza kumpinga na asipate madhara?[f]
5 Yeye huihamisha* milima bila yeyote kujua;

SURA YA 8
a Ayu 15:17, 18
b Ayu 5:3

Safu ya 2
a Ayu 20:9
b Ayu 20:5

SURA YA 9
c Kum 32:4; Zb 143:1, 2; Ro 3:23
d Ayu 40:2; Ro 9:20
e Ayu 36:5; Zb 104:24; Isa 40:26; Da 2:20
f Met 14:16; Met 28:14; Isa 30:1; Da 5:18, 20; Zek 7:12; Ro 2:5

8:10 *Tnn., "Na kusema maneno yaliyo mioyoni mwao?" 8:13 *Tnn., "Hivyo ndivyo zilivyo njia za." #Au "waasi imani." 8:14 *Tnn., "nyumba ya." 8:17 *Au "Hutazama nyumba ya mawe."

8:18 *Au "anapomezwa." 8:19 *Au "hivyo ndivyo njia yake itakavyoyeyuka." 8:20 *Au "wasio na lawama." #Tnn., "hatawashika mkono." 9:3 *Au "kumpeleka mahakamani." 9:5 *Au "huiondoa."

Huipindua kwa hasira
yake.
6 Huitikisa dunia kutoka
mahali pake,
Hivi kwamba nguzo zake
zinatetemeka.[a]
7 Huliamuru jua lisiangaze
Naye huziba kabisa nuru
ya nyota;[b]
8 Huzitandaza mbingu
akiwa peke yake,[c]
Naye hukanyaga mawimbi
makubwa ya bahari.[d]
9 Aliumba kundi la nyota
la Ashi,* Kesili,# na
Kima,△[e]
Na makundi ya nyota yali-
yo katika anga la kusini;⊠
10 Hufanya mambo makuu
yasiyochunguzika,[f]
Mambo yenye kustaaja-
bisha yasiyoweza
kuhesabiwa.[g]
11 Yeye hupita karibu nami,
lakini siwezi kumwona;
Hupita mbele yangu, lakini
siwezi kumtambua.
12 Anapochukua kitu kwa
ghafla, ni nani anayewe-
za kumzuia?
Ni nani anayeweza kumuu-
liza, 'Unafanya nini?'[h]
13 Mungu hataizuia hasira
yake;[i]
Hata wanaomsaidia Raha-
bu*[j] watamwinamia.
14 Sembuse ninapomjibu
Ni lazima nichague mane-
no yangu kwa uangalifu
ili kujadiliana naye!
15 Hata kama singekuwa na
kosa, singemjibu.[a]
Ningemsihi tu mwamuzi*
wangu anionyeshe
rehema.
16 Nikimwita, je, atanijibu?
Siamini kwamba atasikili-
za sauti yangu,
17 Kwa maana yeye hunipo-
nda kwa dhoruba
Naye huzidisha majeraha
yangu bila sababu.[b]
18 Haniruhusu nipumue;
Huendelea kunijaza
mambo machungu.
19 Kama ni nguvu, yeye ndiye
mwenye nguvu.[c]
Kama ni haki, anauliza:
'Ni nani anayeweza kuni-
shtaki?'*
20 Kama singekuwa na kosa,
kinywa changu mwenye-
we kingenishutumu;
Hata nikishika utimilifu
wangu,* atanitangaza
kuwa mwenye hatia.#
21 Hata nikishika utimilifu
wangu,* sijiamini;#
Ninakataa△ maisha haya
yangu.
22 Yote ni sawa. Ndiyo saba-
bu ninasema,
'Yeye huwaangamiza
wasio na hatia* na
waovu pia.'
23 Mafuriko ya ghafla yakisa-
babisha kifo ghafla,
Ataidhihaki hali ya kukata
tamaa ya watu wasio na
hatia.
24 Dunia imetiwa mikononi
mwa mwovu;[d]

SURA YA 9
a Zb 75:3
b Mwa 1:16
c Mwa 1:1 Zb 33:6 Isa 44:24
d Ayu 38:8-11
e Ayu 38:31 Amo 5:8
f Isa 40:28 Ro 11:33
g Zb 40:5
h Da 4:35 Ro 9:20
i Kum 32:22
j Ayu 26:12

Safu ya 2
a Ayu 10:15
b Ayu 2:3 Ayu 34:5, 6
c Isa 40:28
d 1Yo 5:19

9:9 *Labda ni kundi la nyota la Dubu Mkubwa (Kundi Kubwa la Ursa). #Labda ni kundi la nyota la Orioni. △Labda ni nyota zinazoitwa Pleiadesi katika kundi la nyota la Taurusi, au Ng'ombe. ⊠Tnn., "katika vyumba vya ndani vya kusini." 9:13 *Labda ni mnyama mkubwa sana wa baharini.

9:15 *Au labda, "mshtaki." 9:19 *Tnn., "kunipeleka mahakamani?" 9:20 *Au "Hata nikiwa bila hatia." #Tnn., "atanitangaza kuwa mpotovu." 9:21 *Au "nikiwa bila hatia." #Au "Siijui nafsi yangu." △Au "Ninadharau." 9:22 *Au "watimilifu."

Huwafumba macho*
waamuzi wake.
Kama si yeye, ni nani basi?
25 Sasa siku zangu zinakimbia kasi kuliko
mkimbiaji;[a]
Zinakimbia na kutoweka
bila kuona mema.
26 Zinanyiririka kama
mashua za matete,
Kama tai wanaoshuka kwa
ghafla kukamata mawindo yao.
27 Nikisema, ‘Nitasahau
malalamiko yangu,
Nitabadili hali ya uso
wangu na kuwa
mchangamfu,’
28 Bado nitaogopa kwa sababu ya maumivu yangu
yote,[b]
Nami najua hutanipata
bila hatia.
29 Nitapatikana na hatia.*
Basi kwa nini nitaabike
bure?[c]
30 Nikioga kwa maji ya theluji inayoyeyuka,
Na kunawa mikono yangu
kwa sabuni,*[d]
31 Wewe utanitumbukiza
shimoni,
Hivi kwamba hata mavazi
yangu mwenyewe yatanichukia.
32 Kwa maana yeye si mwanadamu kama mimi ili
nimjibu,
Hivi kwamba twende
mahakamani pamoja.[e]
33 Hakuna mtu wa kuamua
kesi baina yetu wawili,*
Anayeweza kuwa mwamuzi wetu.#
34 Ikiwa angeacha kunipiga*
Na kuacha kuniogopesha
kwa vitisho vyake,[a]
35 Ndipo ningeongea naye
bila woga,
Kwa sababu sijazoea kuongea kwa woga.

10 “Nayachukia sana* maisha yangu.[b]
Nitamwaga malalamiko
yangu.
Nitasema waziwazi katika
mateso yangu makali!#
2 Nitamwambia Mungu:
‘Usinitangaze kuwa
mwenye hatia.
Niambie kwa nini unapambana nami.
3 Je, unafaidika unaponikandamiza,
Unapodharau kazi ya mikono yako[c]
Huku ukipendelea ushauri
wa waovu?
4 Je, una macho ya kimwili,
Au je, unaona kama mwanadamu anayeweza kufa
anavyoona?
5 Je, siku zako ni kama siku
za wanadamu wanaoweza kufa,
Au je, miaka yako ni kama
ya mwanadamu,[d]
6 Hivi kwamba utafute
kosa langu
Na kuendelea kutafuta
dhambi yangu?[e]
7 Unajua kwamba sina
hatia;[f]
Na hakuna yeyote anayeweza kuniokoa kutoka
mkononi mwako.[g]
8 Mikono yako mwenyewe

SURA YA 9
a Ayu 7:6; Zb 90:10; Yak 4:14
b Ayu 21:6
c Zb 73:13
d Yer 2:22; Mal 3:2
e Isa 45:9; Ro 9:20

Safu ya 2
a Ayu 13:21

SURA YA 10
b Hes 11:11, 15; 1Fa 19:3, 4; Ayu 7:16; Yon 4:3
c Ayu 14:15; Zb 138:8; Isa 64:8
d Zb 90:2
e Ayu 10:14
f Ayu 1:8; Zb 139:1
g Kum 32:39

9:24 * Tnn., “nyuso.” 9:29 * Tnn., “kuwa mwovu.” 9:30 * Au “magadi.” 9:33 * Au “kutupatanisha.” # Tnn., “kuweka mkono wake juu yetu wawili.”

9:34 * Tnn., “angeondoa fimbo yake juu yangu.” 10:1 * Au “Nafsi yangu inachukia sana.” # Au “kwa uchungu mwingi sana wa nafsi yangu!”

ilinifinyanga na kuniumba,[a]
Lakini sasa unataka kuniangamiza kabisa.
9 Tafadhali, kumbuka kwamba uliniumba kwa udongo,[b]
Lakini sasa unanirudisha mavumbini.[c]
10 Je, hukunimwaga kama maziwa
Na kunigandisha kama jibini?
11 Ulinivisha ngozi na nyama,
Na kunifuma kwa mifupa na misuli.[d]
12 Umenipa uhai na kunipenda kwa ushikamanifu;
Umeilinda na kuitunza roho yangu.*[e]
13 Lakini ulikusudia kwa siri kufanya mambo haya.*
Najua kwamba mambo haya yametoka kwako.
14 Ikiwa ningetenda dhambi, ungenitazama,[f]
Nawe hungenisamehe kosa langu.
15 Kama nina hatia, ole wangu!
Na hata kama sina hatia, siwezi kuinua kichwa changu,[g]
Kwa sababu nimejaa aibu na mateso.[h]
16 Nikiinua kichwa changu juu, unaniwinda kama simba[i]
Na kuonyesha tena nguvu zako dhidi yangu.
17 Unaleta mashahidi wapya dhidi yangu
Na kuzidisha hasira yako dhidi yangu,
Huku shida baada ya shida ikinikabili.
18 Basi kwa nini ulinitoa katika tumbo la mama yangu?[a]
Laiti ningekufa kabla ya jicho lolote kuniona.
19 Ingekuwa kana kwamba sikuwahi kuwepo;
Ningetolewa moja kwa moja tumboni na kupelekwa kaburini.'
20 Je, siku zangu si chache?[b] Naomba aniache;
Na ayageuze macho yake mbali nami, ili nipate kitulizo kidogo*[c]
21 Kabla sijaenda zangu —nami sitarudi[d]—
Katika nchi yenye giza zito kabisa,*[e]
22 Kwenye nchi yenye giza totoro,
Nchi ya kivuli kizito na vurugu,
Ambako hata nuru ni kama giza."

11 Sofari[f] Mnaamathi akajibu:
2 "Je, maneno haya yote yatakosa kujibiwa,
Au kuongea mengi kutamfanya mtu asiwe na kosa?*
3 Je, maneno yako yasiyo na maana yatawanyamazisha watu?
Unadhani hakuna atakayekukemea kwa sababu ya maneno yako ya dhihaka?[g]
4 Kwa sababu unasema, 'Mafundisho yangu ni safi,[h]

---

**10:12** *Au "pumzi yangu; uhai wangu." **10:13** *Tnn., "Na mambo haya umeyaficha moyoni mwako."

**10:20** *Au "nichangamke kidogo." **10:21** *Au "yenye giza na kivuli cha kifo." **11:2** *Au "mwenye kujigamba atakuwa bila kosa?"

SURA YA 10
a Zb 119:73; Zb 139:13-16
b Mwa 2:7; Isa 45:9; Isa 64:8; Ro 9:21
c Mwa 3:19; Zb 104:29; Mhu 12:7
d Zb 139:15
e Zb 8:4
f Zb 139:1
g Ayu 9:15
h Zb 119:153
i Isa 38:13

Safu ya 2
a Ayu 3:11; Yer 20:18
b Ayu 7:6; Ayu 14:1, 2; Zb 39:5, 6; Zb 103:15, 16
c Ayu 9:27
d Ayu 7:9; Zb 115:17; Isa 38:11
e Ayu 38:17; Zb 88:12; Mhu 9:10

SURA YA 11
f Ayu 20:1; Ayu 42:9
g Ayu 12:4
h Ayu 6:10

Nami niko safi machoni
pako.’[a]
5 Lakini laiti Mungu angezungumza
Na kukufungulia midomo
yake![b]
6 Ndipo angekufunulia siri
za hekima,
Kwa maana hekima inayotumika ina vipengele
vingi.
Kisha ungetambua kwamba Mungu huruhusu
baadhi ya makosa yako
yasahauliwe.
7 Je, unaweza kugundua
mambo ya Mungu yenye
kina
Au kugundua kila jambo
kumhusu* Mweza-Yote?
8 Hekima yake iko juu
kuliko mbingu. Wewe
unaweza kutimiza nini?
Ina kina kuliko Kaburi.*
Wewe unaweza kujua
nini?
9 Ni ndefu kuliko dunia
Na pana kuliko bahari.
10 Akipita na kumkamata
mtu na kuweka kikao
cha mahakama,
Ni nani anayeweza
kumpinga?
11 Kwa maana anajua watu
wanapokuwa wadanganyifu.
Akiona uovu, je, hatautambua?
12 Lakini mtu asiye na akili
ataelewa
Wakati tu punda mwitu
atakapoweza kuzaa
mwanadamu.*

11:7 *Au "mipaka ya." 11:8 *Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012. 11:12 *Au "Wakati tu punda mwitu atakapozaliwa akiwa mwanadamu."

SURA YA 11
a Ayu 6:29
Ayu 10:7
b Ayu 38:1

13 Laiti ungeutayarisha
moyo wako
Na kumnyooshea mikono
yako.
14 Ikiwa mkono wako unatenda mabaya, utupilie
mbali,
Nawe usiruhusu uovu ukae
katika mahema yako.
15 Ndipo utakapoinua uso
wako bila lawama;
Utaweza kusimama imara,
bila woga.
16 Ndipo utakapoisahau
taabu yako;
Utaikumbuka kama maji
yaliyopita karibu nawe
na kwenda zake.
17 Maisha yako yatang’aa
kuliko adhuhuri;
Hata giza lake litakuwa
kama asubuhi.
18 Utakuwa na ujasiri kwa
sababu kuna tumaini,
Nawe utatazama huku
na huku na kulala kwa
usalama.
19 Utalala na hakuna yeyote
atakayekuogopesha,
Na watu wengi watajipendekeza kwako.
20 Lakini macho ya waovu
yatadhoofika;
Nao hawatapata mahali pa
kukimbilia,
Na tumaini lao pekee
litakuwa kifo."[a]

12 Kisha Ayubu akajibu:
2 "Kwa kweli ninyi ndio
mnaojua,*
Na hekima itakufa pamoja
nanyi!
3 Lakini mimi pia nina
uelewaji.*
Mimi si duni kwenu.

12:2 *Tnn., "ninyi ndio watu." 12:3 *Tnn., "moyo."

Safu ya 2
a Ayu 8:13, 14
Ayu 18:5, 14

Ni nani asiyejua mambo
haya?
4 Nimekuwa kichekesho
kwa rafiki zangu,[a]
Mtu anayemlilia Mungu ili
amjibu.[b]
Mtu mwadilifu na asiye na
lawama ni kichekesho.
5 Mtu asiye na mahangaiko
hudharau msiba,
Akifikiri kwamba msiba
huwajia tu wale ambao
miguu yao inayumba-
yumba.*
6 Mahema ya wezi yana
amani,[c]
Na wale wanaomkasirisha
Mungu wako salama,[d]
Wale wanaobeba mungu
wao mikononi mwao.
7 Lakini, tafadhali, waulize
wanyama, nao watakufu-
ndisha;
Pia ndege wa angani, nao
watakwambia.
8 Au ichunguze* dunia,
nayo itakufundisha;
Na samaki wa baharini
watakutangazia.
9 Ni nani kati ya hao wote
asiyejua
Kwamba mkono wa Yehova
umefanya haya?
10 Uhai wa kila kiumbe umo*
mikononi mwake
Na roho# ya kila mwana-
damu.[e]
11 Je, sikio halipimi maneno
Kama ulimi unavyoonja*
chakula?[f]
12 Je, hekima haipatikani
miongoni mwa walio-
zeeka,[g]
Na je, uelewaji hauji kwa
sababu ya kuishi muda
mrefu?
13 Yeye ana hekima na
nguvu;[a]
Ana mashauri na
uelewaji.[b]
14 Anapobomoa kitu, haki-
wezi kujengwa tena;[c]
Alichofunga, hakuna mwa-
nadamu anayeweza
kukifungua.
15 Anapoyazuia maji, kila
kitu hukauka;[d]
Anapoyaachilia, yanaile-
mea dunia.[e]
16 Ana nguvu na hekima
inayotumika;[f]
Anayepotosha na anaye-
potoshwa wote ni wake;
17 Huwafanya washauri
watembee bila viatu,*
Naye huwafanya waa-
muzi waonekane
wapumbavu.[g]
18 Hulegeza pingu zilizofu-
ngwa na wafalme,[h]
Naye huwafunga mshipi
kiunoni.
19 Huwafanya makuhani
watembee bila viatu,[i]
Naye huwapindua walio
imara kabisa katika
mamlaka;[j]
20 Huwanyamazisha washau-
ri wanaotegemeka
Na kuwapokonya wanau-
me wazee* busara;
21 Huwamwagia wakuu dha-
rau,[k]
Naye huwafanya wenye
nguvu wawe dhaifu;*
22 Hufunua mambo yenye
kina kutoka gizani,[l]
Naye huleta giza zito
kwenye nuru;

12:5 *Au "inateleza." 12:8 *Au labda, "zungumza na." 12:10 *Au "Nafsi ya kila mtu aliye hai imo." #Au "pumzi." 12:11 *Tnn., "kaakaa linavyoonja."

12:17 *Au "bila chochote." 12:20 *Au "wazee." 12:21 *Tnn., "hulegeza mshipi wa wenye nguvu."

SURA YA 12
a Ayu 16:10 Ayu 17:2 Ayu 30:1 Zb 22:7 Ebr 11:36
b Zb 91:15 Mik 7:7
c Zb 37:35 Zb 73:12 Yer 12:1
d Ayu 21:7, 9
e Hes 16:22 Zb 104:30 Mhu 12:7 Eze 18:4
f Ayu 34:3
g Ayu 32:6, 7

Safu ya 2
a Ayu 9:4 Da 2:20
b Ayu 36:5 Zb 147:5 Isa 40:14 Yer 10:12 Ro 11:34
c Yud 7
d Mwa 8:1 Kut 14:21 Nah 1:4
e Mwa 6:17
f Ro 1:20
g Isa 29:14 Isa 44:25
h Da 2:21
i Yer 14:18
j Lu 1:52
k Zb 107:40
l Da 2:22

23 Huyafanya mataifa yawe na nguvu ili ayaangamize;
Huyafanya mataifa yawe makubwa ili ayapeleke uhamishoni.
24 Huwapokonya viongozi wa watu uelewaji* wao
Na kuwafanya watangetange jangwani kusiko na njia.[a]
25 Wao hupapasa-papasa gizani,[b] ambamo hamna nuru;
Huwafanya wapepesuke kama walevi.[c]

13 "Naam, jicho langu limeona hayo yote,
Sikio langu limesikia na kuyaelewa.
2 Mnayojua, mimi pia nayajua;
Mimi si duni kwenu.
3 Lakini mimi, ni afadhali nizungumze na Mweza-Yote mwenyewe;
Ninatamani kujitetea mbele za Mungu.[d]
4 Lakini ninyi mnanipaka uwongo;
Ninyi nyote ni matabibu wasiofaa kitu.[e]
5 Laiti mngenyamaza kabisa,
Mngeonekana kuwa wenye hekima.[f]
6 Tafadhali, sikilizeni hoja zangu,
Na msikilize ninapojitetea kwa midomo yangu.
7 Je, mtasema mambo yasiyo ya haki kwa niaba ya Mungu,
Na je, mtazungumza kwa udanganyifu kwa ajili yake?
8 Je, mtamuunga mkono,*
Je, mtajaribu kumtetea Mungu wa kweli?
9 Je, mambo yatawaendea vyema akiwachunguza?[a]
Je, mtamdanganya kama mnavyomdanganya mwanadamu anayeweza kufa?
10 Kwa hakika atawakemea
Mkijaribu kwa siri kuonyesha upendeleo.[b]
11 Je, adhama yake mwenyewe haitawaogopesha
Na hofu yake haitawaangukia?
12 Misemo yenu ya hekima* ni methali za majivu;
Kujitetea kwenu# ni hafifu kama ngome za udongo.
13 Nyamazeni mbele yangu, ili niongee.
Kisha na yanipate yatakayonipata!
14 Kwa nini ninajihatarisha*
Na kubeba uhai wangu# mikononi mwangu?
15 Hata akiniua, bado nitangoja;[c]
Nitajitetea* mbele zake.
16 Ndipo atakapokuwa wokovu wangu,[d]
Kwa maana hakuna mtu aliyemkataa Mungu* anayeweza kuja mbele zake.[e]
17 Sikilizeni kwa makini neno langu;
Sikilizeni tangazo langu.
18 Sasa tazameni, nimetayarisha kesi yangu;
Najua sina kosa.

12:24 * Tnn., "moyo."

13:8 * Au "mtampendelea." 13:12 * Au "inayokumbukwa." # Tnn., "Mafundo ya ngao zenu." 13:14 * Tnn., "Kwa nini naubeba mwili wangu kwenye meno yangu?" # Au "nafsi yangu." 13:15 * Au "Nitatetea njia zangu." 13:16 * Au "mwasi imani."

SURA YA 12
a Zb 107:40
b Kum 28:29
c Zb 107:27

SURA YA 13
d Ayu 23:3, 4; Ayu 31:35
e Ayu 16:2
f Met 17:28; Yak 1:19

Safu ya 2
a Zb 139:23; Yer 17:10
b Zb 50:20, 21; Yak 2:9
c Ayu 19:25; Zb 23:4
d Kut 15:2; Zb 27:1; Isa 12:2
e Ayu 27:8; Ayu 36:13; Isa 33:14

19 Ni nani atakayepambana
nami?
Nitakufa, ikiwa nitanya-
maza!*
20 Ee Mungu, nifanyie
mambo mawili tu,*
Ili nisijifiche kutoka
mbele zako:
21 Ondoa mkono wako mzito
uwe mbali nami,
Nawe usiache hofu yangu
kukuelekea initishe.[a]
22 Niite nami nitakujibu,
Au acha nizungumze,
nawe unijibu.
23 Nimefanya makosa na
dhambi gani?
Nifunulie kosa langu na
dhambi yangu.
24 Kwa nini unauficha
uso wako[b]
Na kuniona kuwa adui
yako?[c]
25 Je, utajaribu kulitisha
jani linalopeperushwa
na upepo
Au kuyakimbiza majani
makavu?
26 Kwa maana unaendelea
kuandika mashtaka
makali dhidi yangu,
Nawe unanifanya niwaji-
bike kwa sababu ya
dhambi nilizofanya nili-
pokuwa kijana.
27 Umeitia miguu yangu kati-
ka mikatale,
Unavichunguza kwa maki-
ni vijia vyangu vyote,
Nawe unafuata kila wayo
wa mguu wangu.
28 Kwa hiyo mwanadamu*
huoza kama kitu kili-
chooza,
Kama vazi lililoliwa na
nondo.*

14 “Mwanadamu anayeza-
liwa na mwanamke,
Maisha yake ni mafupi[a] na
yamejaa taabu.*[b]
2 Huchanua kama ua na
kisha hunyauka;*[c]
Hukimbia kama kivuli na
kutoweka.[d]
3 Naam, umemkazia jicho
lako,
Nawe unamleta* mbele
zako katika hukumu.[e]
4 Ni nani anayeweza kuto-
keza mtu safi kutokana
na mtu asiye safi?[f]
Hakuna awezaye!
5 Ikiwa siku zake zinajuli-
kana,
Basi unajua idadi ya miezi
yake;
Umemwekea mpaka
ambao hawezi kuvuka.[g]
6 Yageuzie mbali macho
yako ili apumzike,
Mpaka atakapomaliza siku
yake, kama kibarua.[h]
7 Kwa maana hata mti una
tumaini.
Ukikatwa, utachipuka
tena,
Na matawi yake yataende-
lea kukua.
8 Mizizi yake ikizeekea
ardhini
Na kisiki chake kikifia
udongoni,
9 Utachipuka unaponusa
maji;
Nao utatokeza matawi
kama mmea mpya.

SURA YA 13
a Ayu 9:34, 35; Ayu 33:6, 7
b Zb 10:1; Zb 13:1; Zb 44:24
c Ayu 16:9; Ayu 19:11; Ayu 33:8-11

Safu ya 2

SURA YA 14
a Zb 39:5, 6; Yak 4:14
b Mwa 3:19; Mwa 47:9; Zb 90:10; Mhu 2:23
c Zb 103:15, 16; Isa 40:6; Yak 1:10, 11; 1Pe 1:24
d 1Nya 29:15; Zb 102:11; Zb 144:4
e Zb 143:2
f Mwa 5:3; Zb 51:5; Ro 5:12
g Zb 39:4
h Zb 39:13

13:19 *Au labda, “Ikiwa mtu anaweza kupambana nami, nitanyamaza na kufa.” 13:20 *Tnn., “Mambo mawili tu, usinitendee.” 13:28 *Labda “mwanadamu” anayerejelewa ni Ayubu. 13:28 *Aina fulani ya mdudu mharibifu. 14:1 *Au “msukosuko.” 14:2 *Au labda, “hukatwa.” 14:3 *Tnn., “unanileta.”

**10** Lakini mwanadamu hufa
na kulala bila uwezo
wowote;
Mwanadamu anapokufa,
yuko wapi?[a]
**11** Maji hutoweka baharini,
Na maji ya mto hupungua
na kukauka.
**12** Mwanadamu pia hulala
naye haamki.[b]
Mpaka mbingu zitaka-
pokuwa hazipo tena,
hawataamka,
Wala hawataamshwa kuto-
ka katika usingizi wao.[c]
**13** Laiti ungenificha Kabu-
rini,*[d]
Ungenificha mpaka hasira
yako ipite,
Laiti ungenipimia
wakati hususa na
kunikumbuka![e]
**14** Mtu akifa, je, anaweza
kuishi tena?[f]
Nitangojea sikuzote za
utumishi wangu wa
kulazimishwa
Mpaka kitulizo changu
kitakapokuja.[g]
**15** Utaita, nami nitakujibu.[h]
Utaitamani sana* kazi ya
mikono yako.
**16** Lakini sasa, unaendelea
kuhesabu kila hatua
yangu;
Unatafuta tu dhambi za-
ngu.
**17** Kosa langu limefungiwa
katika mfuko,
Nawe unaufunga uovu
wangu kwa gundi.
**18** Kama mlima unavyoangu-
ka na kuporomoka
Na mwamba unavyong'oka
mahali pake,
**19** Kama maji yanavyomomo-
nyoa mawe
Na mafuriko yanavyoso-
mba udongo,
Ndivyo ulivyoharibu
tumaini la mwanadamu
anayeweza kufa.
**20** Unaendelea kumshinda
nguvu mpaka anapoa-
ngamia;[a]
Unaibadili sura yake, na
kumfukuza.
**21** Wanawe wanaheshimiwa,
lakini yeye hajui;
Wanadharauliwa, lakini
yeye hatambui.[b]
**22** Huhisi maumivu anapoku-
wa tu angali hai;
Yeye* huomboleza wakati
tu angali anaishi."

**15** Elifazi[c] Mtemani aka-
jibu:
**2** "Je, mtu mwenye hekima
atajibu kwa hoja zisizo
na maana,*
Au, je, atajaza tumbo lake
upepo wa mashariki?
**3** Kukaripia kwa maneno
matupu ni jambo lisilo
na maana,
Na kuzungumza tu hakuna
faida yoyote.
**4** Kwa maana unafanya
watu wasimwogope
Mungu,
Na kuwazuia wasitafakari
kamwe kumhusu Mungu.
**5** Kwa maana kosa lako
linakufanya useme
unayosema,*
Nawe unachagua maneno
ya hila.
**6** Kinywa chako mwenyewe
kinakuhukumu, wala si
mimi;

SURA YA 14
a Mhu 3:19, 20; Mhu 9:10
b Mhu 9:5; Mhu 12:5
c Zb 13:3; Yoh 11:11; Mdo 7:59, 60
d 1Sa 2:6; Isa 57:1, 2
e Lu 23:42; Yoh 5:28, 29; Ebr 11:35
f Yoh 11:25; Mdo 26:8; 1Ko 15:12; Ufu 20:13
g Ayu 19:25
h Da 12:13; Yoh 5:28, 29; Yoh 11:43, 44

Safu ya 2
a Mhu 8:8; Isa 57:16
b Mhu 9:5, 6

SURA YA 15
c Ayu 2:11; Ayu 4:1

**14:13** *Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012. **14:15** *Au "Utakuwa na hamu kubwa kwa ajili ya."

**14:22** *Au "Nafsi yake." **15:2** *Au "kwa ujuzi wa ubatili." **15:5** *Au "kosa lako linakizoeza kinywa chako."

Midomo yako mwenyewe
inatoa ushahidi dhidi
yako.[a]
7 Je, wewe ndiye mwanada-
mu wa kwanza kuzaliwa,
Au ulizaliwa kabla ya
vilima?
8 Je, wewe husikiliza
mazungumzo ya siri
ya Mungu,
Au ni wewe peke yako
mwenye hekima?
9 Unajua nini ambacho sisi
hatujui?[b]
Unaelewa nini ambacho
sisi hatuelewi?
10 Watu wenye mvi na wazee
wako miongoni mwetu,[c]
Watu wenye umri mkubwa
kuliko baba yako.
11 Je, hutosheki na faraja za
Mungu,
Au maneno ya upole una-
yoambiwa?
12 Kwa nini moyo wako una-
kupeperusha,
Na kwa nini macho yako
yanawaka kwa hasira?
13 Kwa maana unaifanya
roho yako imkasirikie
Mungu,
Nawe unaruhusu maneno
ya aina hiyo yatoke kati-
ka kinywa chako
mwenyewe.
14 Mwanadamu anayeweza
kufa ni nini hata awe
safi,
Au yeyote anayezaliwa na
mwanamke ni nini hata
awe mwadilifu?[d]
15 Tazama! Hana imani na
watakatifu wake,
Na hata mbingu si safi
machoni pake.[e]
16 Sembuse mtu anayechuki-
za na aliyepotoka,[f]

SURA YA 15
a Ayu 42:8
b Ayu 13:2
Ayu 16:2
c Ayu 32:6
d Ayu 25:4
e Ayu 25:5, 6
Ayu 42:7
f Ayu 4:18, 19

Safu ya 2
a Ayu 8:8
b Ayu 18:11
Ayu 20:25
c Ayu 18:12

Mwanadamu anayekunywa
uovu kama maji!
17 Nitakujulisha; nisikilize!
Nitasimulia mambo
niliyoona,
18 Mambo ambayo watu we-
nye hekima wamejifunza
kutoka kwa baba zao,[a]
Mambo ambayo hawaku-
ficha.
19 Ni wao peke yao waliope-
wa nchi,
Na hakuna mgeni aliyepita
miongoni mwao.
20 Mtu mwovu huteseka siku
zake zote,
Miaka yote aliyotengewa
mkandamizaji.
21 Masikio yake husikia sauti
zenye kutisha;[b]
Wakati wa amani, wavami-
zi humshambulia.
22 Haamini kwamba atapo-
nyoka kutoka gizani;[c]
Amekusudiwa kuuawa kwa
upanga.
23 Hutangatanga akitafuta
chakula*—kiko wapi?
Anajua vizuri kwamba
siku ya giza iko karibu.
24 Taabu na maumivu makali
huendelea kumtisha;
Humshinda nguvu kama
mfalme aliye tayari
kushambulia.
25 Kwa maana yeye huunyoo-
sha mkono wake dhidi ya
Mungu mwenyewe
Na kujaribu kumpinga*
Mweza-Yote;
26 Hukimbia kwa ukaidi
kumshambulia Yeye,
Akiwa na ngao yake nene,
iliyo imara;*

**15:23** *Tnn., "mkate." **15:25** *Au "kujaribu kumshinda." **15:26** *Tnn., "ngao yenye mafundo manene."

27 Uso wake umefunikwa
kwa mafuta,
Na kiuno chake kimepanu-
ka kwa mafuta;
28 Hukaa katika majiji yata-
kayoangamizwa,
Katika nyumba ambazo
hazitakaliwa na yeyote,
Ambazo zitakuwa maru-
ndo ya mawe.
29 Hatatajirika, na mali zake
hazitaongezeka,
Wala vitu anavyomiliki
havitaenea nchini.
30 Hatakimbia kutoka gizani;
Mwali wa moto utakausha
tawi lake,*
Naye atatoweka kwa kishi-
ndo cha pumzi ya kinywa
cha Mungu.#[a]
31 Hapaswi kukengeushwa
na kutumaini mambo
yasiyo na thamani,
Kwa sababu atakachopata
badala yake hakitakuwa
na thamani;
32 Hilo litatendeka kabla ya
siku yake,
Na matawi yake hayatasi-
tawi kamwe.[b]
33 Atakuwa kama mzabibu
unaoangusha zabibu
zake mbichi,
Na kama mzeituni unaoa-
ngusha maua yake.
34 Kwa maana kusanyiko
la watu wanaomkataa
Mungu* ni tasa,[c]
Na moto utateketeza
mahema ya rushwa.
35 Wanatunga mimba ya
matatizo na kuzaa uovu,
Na tumbo lao la uzazi
huzaa udanganyifu."

15:30 *Yaani, tumaini lolote la kupona. #Tnn., "chake." 15:34 *Au "waasi imani."

SURA YA 15
a Ayu 4:9
b Ayu 22:15, 16
c Ayu 8:11-13

Safu ya 2

SURA YA 16
a Ayu 13:4, 5; Ayu 19:2, 3
b Zb 109:25; Mt 27:39
c Met 27:9; Mt 7:12; Ro 12:15; 1Pe 3:8
d Ayu 2:13
e Ayu 7:3
f Ayu 10:16

16 Ayubu akajibu:
2 "Nimeshasikia
mambo mengi kama
hayo.
Ninyi nyote ni wafariji
wasumbufu![a]
3 Je, maneno yasiyo na
maana* yana mwisho?
Ni nini kinachowachochea
kujibu hivi?
4 Mimi pia ningeweza kuzu-
ngumza kama ninyi.
Ikiwa mngekuwa katika
hali yangu,*
Ningetoa hoja zenye kusa-
dikisha dhidi yenu
Na kuwatikisia kichwa
changu.[b]
5 Hata hivyo, badala yake,
ningewaimarisha kwa
maneno ya kinywa
changu,
Na faraja ya midomo ya-
ngu ingewatuliza.[c]
6 Nikiongea, maumivu
yangu mwenyewe haya-
tulii,[d]
Nami nikiacha kuongea,
maumivu yangu yanapu-
ngua kwa kadiri gani?
7 Lakini sasa amenichosha;[e]
Ameiangamiza nyumba
yangu yote.*
8 Pia unanikamata, na
wengine wameshuhudia
jambo hilo,
Hivi kwamba kukonda
kwangu kumezidi na
kunatoa ushahidi mbele
yangu.
9 Hasira yake imenirarua
vipandevipande, naye
ana chuki kunielekea.[f]

16:3 *Au "ya ubatili." 16:4 *Au "Ikiwa nafsi zenu zingechukua nafasi ya nafsi yangu." 16:7 *Au "Amewaangamiza wale wanaokusanyika nami."

Hunisagia meno yake.
Adui yangu hunitoboa kwa
macho yake.[a]
10 Wamefumbua vinywa
vyao wazi dhidi yangu,[b]
Nao wameyapiga mashavu
yangu kwa dharau;
Wanakusanyika kwa wingi
dhidi yangu.[c]
11 Mungu hunitia mikononi
mwa wavulana,
Naye hunitupa kwa nguvu
mikononi mwa waovu.[d]
12 Nilikuwa na amani, lakini
akanivunjavunja;[e]
Alinikamata nyuma
shingoni na kuniponda-
ponda;
Kisha akanifanya shabaha
yake.
13 Wapiga mishale wake
wananizunguka;[f]
Huzichoma figo[g] zangu
bila huruma;
Humwaga nyongo yangu
ardhini.
14 Hunitoboa tena na tena
kama ukuta;
Hunishambulia kama
shujaa.
15 Nimeshona nguo ya ma-
gunia ili kufunika ngozi
yangu,[h]
Nami nimezika heshima
yangu* mavumbini.[i]
16 Uso wangu ni mwekundu
kwa sababu ya kulia,[j]
Na kuna kivuli kizito* juu
ya kope zangu,
17 Ingawa mikono yangu hai-
jatenda ukatili wowote
Na sala yangu ni safi.
18 Ee dunia, usiifunike damu
yangu![k]
Acha kilio changu
kisiwe na mahali pa
kupumzikia!
19 Hata sasa, shahidi wangu
yuko mbinguni;
Yule anayeweza kunitetea
yuko juu.
20 Rafiki zangu wananidhi-
haki[a]
Huku macho yangu
yakimwaga machozi*
nikimlilia Mungu.[b]
21 Acha mtu fulani awe
mwamuzi kati ya mwana-
damu na Mungu,
Kama anavyoweza kuwa
mwamuzi kati ya mtu
mmoja na mwenzake.[c]
22 Kwa maana miaka iliyoba-
ki ni michache,
Nami nitafuata njia amba-
yo wale wanaoifuata
hawarudi.[d]

17 "Roho yangu ime-
vunjwa, siku zangu
zimezimwa;
Makaburi yananingojea.[e]
2 Wadhihaki wananizu-
nguka,[f]
Na macho yangu yanala-
zimika kutazama* uasi
wao.
3 Tafadhali ikubali dhama-
na yangu, na ukae nayo.
Ni nani mwingine ataka-
yenipa mkono wake na
kutoa dhamana kwa nia-
ba yangu?[g]
4 Kwa sababu umeficha
utambuzi mbali na
moyo wao;[h]
Ndiyo maana huwakwezi.
5 Huenda akajitolea kushiri-
ki vitu vyake na rafiki
zake,

SURA YA 16
a Ayu 33:8-10
b Zb 22:13
c Zb 35:15
d Zb 27:12
e Ayu 1:12, 17
f Ayu 7:20
g Zb 73:21
h 1Fa 21:27; 2Fa 6:30
i Ayu 30:19; Zb 7:5
j Zb 6:6; Zb 31:9; Omb 1:16
k Mwa 4:8, 10; Zb 72:14

Safu ya 2
a Ayu 12:4
b Zb 40:1; Zb 142:2
c Ayu 31:35
d Ayu 7:9; Ayu 14:10; Mhu 12:5

SURA YA 17
e Zb 88:3, 4; Isa 38:10
f Zb 35:16; Ebr 11:36
g Met 17:18
h 2Sa 17:14; Isa 6:10; Mt 11:25

16:15 * Au "nguvu zangu." Tnn., "pembe yangu." 16:16 * Au "kivuli cha kifo."
16:20 * Au labda, "yakikosa usingizi." 17:2 * Au "kuendelea kuangalia."

Huku macho ya watoto
wake yakidhoofika.
6 Amenifanya niwe kitu cha
kudharauliwa* miongoni
mwa mataifa,[a]
Hivi kwamba nikawa mtu
wanayemtemea mate
usoni.[b]
7 Macho yangu yanafifia
kwa sababu ya maumivu
makali,[c]
Na viungo vyangu vyote ni
kivuli tu.
8 Watu wanyoofu wananita-
zama kwa mshangao,
Na asiye na hatia anasu-
mbuka kwa sababu ya
mtu anayemkataa
Mungu.*
9 Mwadilifu anaendelea ku-
shikamana na njia yake,[d]
Na mwenye mikono safi
anazidi kuwa na nguvu.[e]
10 Hata hivyo, nyote mna-
weza kuja na kuendelea
kunishambulia kwa hoja
zenu,
Kwa maana sijamwona
yeyote mwenye hekima
miongoni mwenu.[f]
11 Siku zangu zimekwisha;[g]
Mipango yangu, tamaa
za moyo wangu, zime-
vunjwavunjwa.[h]
12 Wanaendelea kufanya
usiku uwe mchana,
Wakisema, ‘Bila shaka
mwangaza unakaribia
kwa sababu kuna giza.’
13 Nikisubiri, Kaburi* litaku-
wa makao yangu;[i]
Nitakitandaza kitanda
changu gizani.[j]
14 Nitaliambia shimo*[a] kwa
sauti, ‘Wewe ni baba
yangu!’
Na mabuu, ‘Ninyi ni mama
yangu na dada yangu!’
15 Basi, tumaini langu liko
wapi?[b]
Ni nani anayeweza kuona
tumaini hilo?
16 Litashuka# kwenye mala-
ngo ya Kaburi* yenye
makomeo
Tutakaposhuka sote
pamoja mavumbini.”[c]

**18** Bildadi[d] Mshua
akajibu:
2 “Utaendelea kusema ma-
neno haya mpaka lini?
Onyesha uelewaji kidogo
ili nasi tuseme.
3 Kwa nini tuonwe kama
wanyama[e]
Na kuonekana
wapumbavu* macho-
ni pako?
4 Hata ukijirarua* vipande-
vipande kwa hasira,
Je, dunia itaachwa kwa
ajili yako,
Au mwamba kuhama
mahali pake?
5 Naam, nuru ya mwovu ita-
zimwa,
Na mwali wa moto wake
hautang’aa.[f]
6 Hakika nuru iliyo ndani ya
hema lake itakuwa giza,
Na taa iliyo juu yake ita-
zimwa.
7 Hatua zenye nguvu zime-
fupishwa,
Na shauri lake mwenyewe
litamwangusha.[g]
8 Kwa maana miguu yake ita-
mwongoza kwenye wavu,

SURA YA 17
a Zb 69:11, 12
b Ayu 30:9, 10
c Ayu 16:16 Zb 6:7 Zb 31:9
d Zb 119:165
e Zb 24:3, 4 Zb 84:5, 7
f Ayu 6:29
g Ayu 7:6 Ayu 9:25 Isa 38:10
h Yak 4:13, 14
i Mhu 12:5, 7
j Ayu 10:21, 22

Safu ya 2
a Zb 49:7, 9 Zb 143:7
b Ayu 7:6 Ayu 14:19 Ayu 19:10
c Mwa 3:19 Ayu 3:19

SURA YA 18
d Ayu 2:11 Ayu 8:1
e Zb 73:22
f Ayu 8:13, 14 Ayu 11:20
g Ayu 5:13

17:6 *Tnn., “methali; msemo.” 17:8 *Au “mwasi imani.” 17:13, 16 *Au “Sheoli.” Angalia Kamusi, uku. 2012. 17:14 *Au “kaburi.” 17:16 #Yaani, tumaini langu. 18:3 *Au labda, “wasio safi.” 18:4 *Au “ukiirarua nafsi yako.”

Naye atatangatanga kwenye kamba za wavu.
9 Mtego utamnasa kisigino;
Na kitanzi kitamkamata.[a]
10 Kamba imefichwa ardhini kwa ajili yake,
Na mtego uko kwenye kijia chake.
11 Vitisho vinamwogopesha pande zote[b]
Na kumfuatia miguuni pake.
12 Nguvu zake zimepungua,
Na msiba[c] utamfanya ayumbeyumbe.*
13 Ngozi yake imeliwa;
Ugonjwa hatari sana unakula* viungo vyake.
14 Ameng'olewa kutoka katika hema lake lililo salama[d]
Na kupelekwa kwa mfalme wa vitisho.*
15 Wageni watakaa* katika hema lake;
Kiberiti kitatawanywa juu ya makao yake.[e]
16 Chini yake, mizizi yake itakauka,
Na juu yake, matawi yake yatanyauka.
17 Hakuna atakayemkumbuka duniani,
Na jina lake halitajulikana* mtaani.
18 Ataondolewa kwenye nuru na kupelekwa gizani
Na kufukuzwa kutoka duniani.*
19 Hatakuwa na mtoto wala mzao miongoni mwa watu wake,
Wala hakuna atakayebaki katika makao yake.*
20 Siku yake itakapofika, watu wa Magharibi watashtuka sana
Na watu wa Mashariki watashikwa na hofu.
21 Hivyo ndivyo inavyokuwa kwa mahema ya mkosaji
Na kwa makao ya mtu ambaye hajamjua Mungu."

19 Ayubu akajibu:
2 "Mtaendelea kunikasirisha* mpaka lini,[a]
Na kuniponda kwa maneno?[b]
3 Mmenikemea* mara kumi sasa;
Mnanitesa bila aibu.[c]
4 Na ikiwa kwa kweli nilifanya kosa,
Ni kosa langu mimi mwenyewe.
5 Ikiwa mnasisitiza kujikweza juu yangu,
Mkidai kwamba mna haki ya kunishutumu,
6 Basi, jueni kwamba Mungu ndiye amenipotosha,
Naye ameninasa katika wavu wake wa kuwindia.
7 Tazameni! Naendelea kulia kwa sauti, 'Ukatili!' lakini sijibiwi;[d]
Naendelea kulilia msaada, lakini hakuna haki.[e]
8 Ameziba kijia changu kwa ukuta wa mawe, siwezi kupita;
Amezifunika njia zangu kwa giza.[f]

SURA YA 18
a Ayu 5:5; Ayu 22:5, 10
b Ayu 15:21; Ayu 20:25
c Ayu 15:23
d Ayu 11:20
e Kum 29:22, 23

Safu ya 2

SURA YA 19
a Zb 42:10
b Zb 55:21; Met 12:18
c Met 18:24
d Zb 22:2; Hab 1:2
e Lu 18:7
f Ayu 3:23; Zb 88:8

18:12 * Au "achechemee." 18:13 * Tnn., "Mzaliwa wa kwanza wa kifo anakula." 18:14 * Au "kifo kinachotisha." 18:15 * Tnn., "Kitu ambacho si chake kitakaa." 18:17 * Tnn., "hatakuwa na jina." 18:18 * Au "kwenye ardhi inayozaa." 18:19 * Au "makao yake ya muda." 19:2 * Au "kuikasirisha nafsi yangu." Angalia Kamusi, uku. 2012. 19:3 * Au "Mmenitukana."

9 Amenivua utukufu wangu
Na kunivua taji kichwani.
10 Hunibomoa kila upande
na kuniangamiza;
Anang'oa tumaini langu
kama mti.
11 Hasira yake huwaka dhidi
yangu,
Naye huniona kuwa adui
yake.[a]
12 Majeshi yake hukusanyika
na kunizingira,
Nayo hupiga kambi kuzu-
nguka hema langu.
13 Ndugu zangu wenyewe
amewafukuza mbali
nami,
Na wale wanaonijua wame-
geuka na kuniacha.[b]
14 Rafiki zangu wa karibu*
wametoweka,
Na wale niliowajua vema
wamenisahau.[c]
15 Wageni walio nyumbani
mwangu[d] na vijakazi
wangu wananiona kuwa
mgeni;
Mimi ni mgeni machoni
pao.
16 Ninamwita mtumishi
wangu, lakini hajibu;
Namsihi kwa kinywa
changu anihurumie.
17 Pumzi yangu mwenyewe
inamchukiza mke
wangu,[e]
Nami ni uvundo kwa
ndugu* zangu wenyewe.
18 Hata watoto wachanga
wananidharau;
Ninaposimama, wanaanza
kunifanyia mzaha.
19 Rafiki zangu wote wa kari-
bu wananichukia,[f]
Na wale niliowapenda
wamenigeuka.[a]
20 Mifupa yangu inashikama-
na na ngozi yangu na
mwili wangu,[b]
Nami ninaponyoka kwa
ngozi ya meno yangu.
21 Nionyesheni rehema, ra-
fiki zangu, nionyesheni
rehema,
Kwa maana mkono wa
Mungu mwenyewe ume-
nigusa.[c]
22 Kwa nini mnaendelea
kunitesa kama Mungu
anavyonitesa,[d]
Mkinishambulia bila
kuacha?*[e]
23 Laiti maneno yangu
yangeandikwa,
Laiti yangeandikwa katika
kitabu!
24 Laiti yangechongwa mile-
le kwenye mwamba,
Kwa kalamu ya chuma na
risasi!
25 Kwa maana najua vizuri
kwamba mkombozi
wangu[f] yuko hai;
Atakuja baadaye na kuinu-
ka juu ya dunia.*
26 Baada ya ngozi yangu
kuharibiwa hivi,
Nikiwa bado hai, nitamwo-
na Mungu,
27 Ambaye mimi mwenyewe
nitamwona,
Ambaye macho yangu
mwenyewe yatamwona,
si ya mwingine.[g]
Lakini ndani kabisa nina-
hisi nimelemewa!*
28 Kwa maana mnauliza, 'Tu-
namtesa kwa njia gani?'[h]

SURA YA 19
a Ayu 13:24
b Zb 31:11 Zb 69:8
c Zb 38:11
d Ayu 31:32
e Ayu 2:9
f Ayu 17:6 Zb 88:8

Safu ya 2
a Zb 109:5
b Ayu 30:30 Zb 102:5
c Ayu 1:10-12 Zb 38:2
d Ayu 2:9, 10
e Zb 69:26
f Ayu 14:14 Zb 19:14 Zb 69:18 Zb 103:2, 4 Mt 20:28 Mk 10:45
g Zb 17:15
h Zb 69:26

19:14 *Au "Watu wangu wa ukoo." 19:17 *Tnn., "wana wa tumbo langu la uzazi," yaani, tumbo lililonibeba (tumbo la mama yangu).

19:22 *Tnn., "Na hamtosheki na mwili wangu?" 19:25 *Tnn., "juu ya (kwenye) mavumbi." 19:27 *Au "Figo zangu zimeacha kufanya kazi."

Kwa maana mimi ndiye
mzizi wa tatizo hili.
29 Ninyi wenyewe ogopeni
upanga,[a]
Kwa kuwa upanga huwaa-
dhibu wakosaji;
Mnapaswa kujua kwamba
kuna mwamuzi."[b]

20 Sofari[c] Mnaamathi
akajibu:
2 "Ndiyo sababu mawazo
yangu mwenyewe yana-
yonifadhaisha
yananichochea kujibu
Kwa sababu ya mahangai-
ko niliyo nayo.
3 Nimesikia karipio linaloni-
vunjia heshima;
Na uelewaji wangu unani-
chochea* kujibu.
4 Bila shaka unajua jambo
hili tangu zamani,
Kwa maana imekuwa
hivyo tangu mtu*
alipoumbwa duniani,[d]
5 Kwamba kelele za sha-
ngwe za mwovu ni za
muda mfupi
Na kushangilia kwa mtu
anayemkataa Mungu* ni
kwa kipindi kifupi.[e]
6 Ingawa ukuu wake hupa-
nda mpaka mbinguni
Na kichwa chake hufika
mawinguni,
7 Ataangamia milele kama
kinyesi chake mwe-
nyewe;
Wale waliozoea kumwona
watauliza, 'Yuko wapi?'
8 Atatoweka kama ndoto,
nao hawatampata;
Atafukuzwa mbali kama
maono ya usiku.
9 Jicho lililomwona halita-
mwona tena,
Na mahali pake hapata-
mwona tena.[a]
10 Watoto wake mwenyewe
watawaomba maskini
msaada,
Na mikono yake mwe-
nyewe itarudisha mali
aliyochukua.[b]
11 Mifupa yake ilijaa nguvu
za ujana,
Lakini nguvu hizo zitalala
pamoja naye mavumbini.
12 Ikiwa uovu ni mtamu
kinywani mwake,
Ikiwa anauficha chini ya
ulimi wake,
13 Ikiwa anauonja na hau-
temi
Lakini anauacha ukae
kinywani mwake,
14 Chakula chake kitageuka
na kuwa kichungu ndani
yake;
Kitakuwa kama sumu* ya
swila ndani yake.
15 Amemeza mali, lakini
ataitapika;
Mungu ataitoa yote
tumboni mwake.
16 Atanyonya sumu ya swila;
Meno ya nyoka kipiri yata-
muua.*
17 Hataona kamwe vijito vya
maji,
Mafuriko ya asali na siagi.
18 Atarudisha mali zake bila
kuzitumia;*
Hatafurahia utajiri wa
biashara yake.[c]
19 Kwa maana amewaponda
na kuwaacha maskini;
Amenyakua nyumba
ambayo hakujenga.

20:3 *Tnn., "roho inayotoka katika uelewaji wangu inanichochea." 20:4 *Au "mwanadamu; Adamu." 20:5 *Au "mwasi imani."

20:14 *Au "nyongo." 20:16 *Tnn., "Ulimi wa nyoka kipiri utamuua." 20:18 *Tnn., "naye hatameza."

SURA YA 19
a Kum 32:41
b Zb 58:11; Mt 7:1; Ro 14:4; Yak 4:12

SURA YA 20
c Ayu 2:11; Ayu 11:1
d Ayu 8:8
e Ayu 8:13, 19; Ayu 21:28

Safu ya 2
a Ayu 8:13, 18
b Ayu 20:18
c Ayu 20:10

20 Lakini hatakuwa na amani
ndani yake;
Mali zake hazitamsaidia
kuokoka.
21 Hakuna chochote kina-
chobaki cha kunyafua;
Ndiyo sababu ufanisi wake
hautadumu.
22 Mali zake zitakapofikia
kilele, mahangaiko yata-
mkumba;
Misiba itamshambulia kwa
nguvu zote.
23 Atakapokuwa akijaza
tumbo lake,
Mungu atammwagia hasira
yake kali,
Itamnyeshea mpaka ndani
ya matumbo yake.
24 Atakapokimbia silaha za
chuma,
Mishale kutoka katika
upinde wa shaba
itamchoma.
25 Huchomoa mshale
mgongoni mwake,
Silaha inayong'aa kutoka
kwenye nyongo yake,
Naye hushikwa na hofu.[a]
26 Giza zito linasubiri hazina
zake;
Moto ambao haukuwa-
shwa na yeyote utamla;
Msiba unamsubiri yeyote
atakayeokoka katika
hema lake.
27 Mbingu zitafunua kosa
lake;
Dunia itainuka dhidi yake.
28 Mafuriko yataifagilia mba-
li nyumba yake;
Yatakuwa mafuriko yenye
nguvu katika siku ya
hasira ya Mungu.
29 Hilo ndilo fungu ambalo
Mungu atampa mwovu,
Urithi ambao Mungu ame-
mtangazia."

SURA YA 20
a Ayu 15:21
Ayu 18:5, 11

Safu ya 2

SURA YA 21
a Ayu 16:10, 20
Ayu 17:2
Ebr 11:36

b Hab 1:3, 13

c Ayu 12:6
Zb 37:7
Zb 73:3
Zb 73:12
Yer 12:1

d Zb 73:3, 5

21 Ayubu akajibu:
2 "Sikilizeni kwa maki-
ni ninayosema;
Na hii iwe faraja mnayo-
nipa.
3 Nivumilieni ninapozungu-
mza;
Nikimaliza kuzungumza,
mnaweza kunidhihaki.[a]
4 Je, ninamlalamikia mwa-
nadamu?
Ikiwa ndivyo, je, nisinge-
kosa* subira?
5 Niangalieni na kuniko-
dolea macho kwa
mshangao;
Funikeni kinywa chenu
kwa mkono wenu.
6 Ninapofikiria jambo hilo,
nashikwa na wasiwasi,
Na mwili wangu wote una-
tetemeka.
7 Kwa nini waovu wanae-
ndelea kuishi,[b]
Wanazeeka, na kutaji-
rika?*[c]
8 Huwaona watoto wao
sikuzote,
Nao huendelea kuishi na
kuwaona wazao wao.
9 Nyumba zao zina usa-
lama, hawana hofu
yoyote,[d]
Na Mungu hawaadhibu
kwa fimbo yake.
10 Ng'ombe dume wao hawa-
shindwi kuzalisha;
Ng'ombe wao huzaa na
mimba haziharibiki.
11 Wavulana wao hukimbia
nje kama kondoo,
Na watoto wao hurukaru-
ka huku na huku.
12 Wao huimba kwa tari na
kinubi

21:4 *Tnn., "roho yangu isingekosa."
21:7 *Au "kuwa na nguvu."

Na kushangilia wanaposikia sauti ya zumari.*[a]
13 Huishi siku zao wakiwa wameridhika
Nao hushuka kwa amani* Kaburini.#
14 Lakini wanamwambia Mungu wa kweli, 'Tuache!
Hatutamani kuzijua njia zako.[b]
15 Mweza-Yote ni nani ili tumtumikie?[c]
Tutapata faida gani tukimfahamu?'[d]
16 Lakini ninajua kwamba hawaudhibiti ufanisi wao wenyewe.[e]
Mawazo ya waovu yako mbali nami.*[f]
17 Ni mara ngapi taa ya waovu huzimwa?[g]
Ni mara ngapi wanapopatwa na msiba?
Ni mara ngapi Mungu huwaangamiza kwa hasira yake?
18 Je, kuna wakati wowote wanapopeperushwa na upepo kama majani makavu
Na kama makapi yanayopeperushwa mbali na upepo wa dhoruba?
19 Mungu atawawekea watoto wa mtu mwovu adhabu ya mtu huyo.
Lakini Mungu na amlipe ili apate kujua hilo.[h]
20 Macho yake mwenyewe na yaone maangamizi yake,
Na anywe mwenyewe ghadhabu ya Mweza-Yote.[i]

21:12 *Au "filimbi." 21:13 *Au "haraka," yaani, wanakufa upesi bila maumivu. #Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012. 21:16 *Au "Mashauri; Njama za waovu ziko mbali nami."

SURA YA 21
a Isa 5:12 Isa 22:13 Amo 6:4, 5
b Zb 10:4, 11 Zb 73:3, 11
c Kut 5:2 Zb 10:4 Ho 13:6
d Mal 3:14
e Lu 12:19, 20
f Zb 1:1
g Met 13:9 Met 20:20 Met 24:20
h Zb 11:6 Isa 26:11
i Zb 75:8 Isa 51:17 Yer 25:15 Ufu 14:10

Safu ya 2
a Zb 55:23
b Isa 40:13, 14 Ro 11:34 1Ko 2:16
c Isa 40:23
d Zb 49:17 Lu 12:19, 20
e Zb 73:12, 19 Mt 24:38, 39
f Ayu 3:19 Mhu 9:2
g Ayu 24:20
h Zb 59:3
i Ayu 20:5, 7

21 Kwa maana, kwa nini ahangaikie kitakachoipata nyumba yake baada ya kifo chake
Ikiwa idadi ya miezi yake imepunguzwa?*[a]
22 Je, kuna yeyote anayeweza kumfundisha Mungu ujuzi,*[b]
Wakati Yeye ndiye anayewahukumu hata walio juu zaidi?[c]
23 Kuna mtu anayekufa akiwa na nguvu zake zote[d]
Akiwa amestarehe kabisa na bila mahangaiko,[e]
24 Wakati mapaja yake yamenenepa kwa mafuta
Na mifupa yake ikiwa na nguvu.*
25 Lakini mtu mwingine hufa akiwa ametaabika sana,*
Akiwa hajaonja kamwe vitu vyema.
26 Wote watalala mavumbini,[f]
Na mabuu yatawafunika wote wawili.[g]
27 Tazama! Ninajua vizuri mambo mnayofikiria
Na njama mnazopanga ili kunidhuru.*[h]
28 Kwa maana mnasema, 'Iko wapi nyumba ya yule mtu maarufu,
Na liko wapi hema alimoishi yule mtu mwovu?'[i]
29 Je, hamjawauliza wasafiri?
Je, hamchunguzi kwa makini mambo waliyoona,*

21:21 *Au "imegawanywa mara mbili." 21:22 *Au "kumfundisha Mungu jambo lolote." 21:24 *Tnn., "umajimaji ulio mifupani haujakauka." 21:25 *Au "akiwa na uchungu nafsini." 21:27 *Au labda, "ili kunitendea kikatili." 21:29 *Tnn., "ishara zao."

30 Kwamba mtu mwovu huokolewa katika siku ya msiba
Na kuokolewa katika siku ya ghadhabu?
31 Ni nani atakayemuuliza kuhusu njia yake,
Na ni nani atakayemlipa kwa sababu ya mambo aliyotenda?
32 Anapopelekwa kaburini,
Kaburi lake litalindwa.
33 Mabonge ya udongo wa bondeni* yatakuwa matamu kwake,[a]
Na wanadamu wote humfuata#[b]
Kama idadi isiyohesabika ya waliomtangulia.
34 Basi kwa nini mnipe faraja isiyo na maana?[c]
Majibu yenu hayana lolote isipokuwa udanganyifu!”

22 Elifazi[d] Mtemani akajibu:
2 “Je, mwanadamu anaweza kuwa na faida kwa Mungu?
Je, mtu yeyote mwenye ufahamu anaweza kuwa na faida kwake?[e]
3 Je, Mweza-Yote anajali* kwamba wewe ni mwadilifu,
Au je, anapata faida yoyote kwa sababu unafuata njia ya utimilifu?[f]
4 Je, atakuadhibu
Na kukushtaki kwa sababu unamheshimu?
5 Je, si kwa sababu uovu wako mwenyewe ni mkubwa sana
Na makosa yako hayana mwisho?[g]
6 Kwa maana unachukua dhamana kutoka kwa ndugu zako bila sababu,
Nawe unawavua watu mavazi yao na kuwaacha uchi.*[a]
7 Humpi aliyechoka maji ya kunywa,
Nawe unamnyima chakula mwenye njaa.[b]
8 Nchi ni ya mtu mwenye nguvu,[c]
Na anayependelewa huishi ndani yake.
9 Lakini uliwafukuza wajane mikono mitupu,
Nawe uliiponda mikono ya mayatima.
10 Ndiyo sababu umezungukwa na mitego,*[d]
Na vitisho vya ghafla vinakuogopesha;
11 Ndiyo sababu kuna giza sana hivi kwamba huwezi kuona,
Na mafuriko ya maji yamekufunika.
12 Je, Mungu hayuko katika vilele vya mbinguni?
Na tazama jinsi nyota zote zilivyo juu sana.
13 Lakini umesema: ‘Kwa kweli Mungu anajua nini?
Je, anaweza kuhukumu katika giza zito?
14 Mawingu humfunika hivi kwamba haoni
Anapotembea huku na kule kwenye duara ya mbingu.’
15 Je, utafuata kijia cha kale
Ambacho watu waovu wamefuata,

21:33 * Au “korongoni.” # Tnn., “Naye atawakokota wanadamu wote wamfuate.” 22:3 * Au “anafurahi.”

22:6 * Tnn., “unawavua walio uchi mavazi yao.” 22:10 * Tnn., “mitego ya ndege.”

SURA YA 21
a Ayu 3:17
b Ro 5:12
c Ayu 16:2, 3

SURA YA 22
d Ayu 2:11; Ayu 4:1
e Ayu 15:14, 15
f Ayu 2:3; Ayu 32:3
g Ayu 1:8; Ayu 4:7

Safu ya 2
a Ayu 31:19, 22
b Ayu 31:17, 22
c Ayu 31:25, 28
d Ayu 18:5, 9

16 Watu ambao waliangamizwa* kabla ya wakati wao,
Ambao msingi wao ulifagiliwa na mafuriko?#[a]
17 Walikuwa wakimwambia Mungu wa kweli: ‘Achana nasi!’
Na ‘Mweza-Yote anaweza kutufanya nini?’
18 Lakini, Yeye ndiye aliyezijaza nyumba zao vitu vizuri.
(Sina mawazo maovu kama hayo.)
19 Waadilifu wataona hilo na kushangilia,
Na wasio na hatia watawadhihaki na kusema:
20 ‘Wapinzani wetu wameangamizwa,
Na moto utateketeza mabaki yao.’
21 Mjue Yeye, nawe utakuwa na amani;
Kisha mambo mema yatakujia.
22 Kubali sheria inayotoka katika kinywa chake,
Na uyaweke maneno yake moyoni mwako.[b]
23 Ukimrudia Mweza-Yote, utarudishiwa hali njema;[c]
Ukiondoa uovu katika hema lako,
24 Ukitupa dhahabu yako* mavumbini
Na dhahabu ya Ofiri[d] kwenye miamba ya mabondeni,#
25 Ndipo Mweza-Yote atakapokuwa dhahabu yako,*
Naye atakuwa fedha yako iliyo bora kabisa.
26 Kwa maana ndipo utakapopendezwa na Mweza-Yote,
Nawe utauinua uso wako kumwelekea Mungu.
27 Utamsihi, naye atakusikiliza;
Nawe utatimiza nadhiri zako.
28 Jambo lolote utakaloamua kufanya litafanikiwa,
Na nuru itaangaza kwenye kijia chako.
29 Kwa maana utaaibishwa ukiongea kwa kiburi,
Lakini atawaokoa wanyenyekevu.*
30 Atawaokoa watu wasio na hatia;
Kwa hiyo ikiwa mikono yako ni safi, hakika utaokolewa.”

23 Ayubu akajibu:
2 “Hata leo nitalalamika kwa ukaidi;*[a]
Nimeishiwa na nguvu kwa sababu ya kulia kwa uchungu.
3 Laiti ningejua mahali ninapoweza kumpata Mungu![b]
Ningeenda mahali anapoishi.[c]
4 Ningepeleka kesi yangu mbele zake
Na kujaza hoja za kujitetea kinywani mwangu;
5 Ningefahamu jinsi ambavyo angenijibu
Na kutilia maanani anayoniambia.

22:16 * Au “ambao maisha yao yalifupishwa.” # Tnn., “mto.” 22:24 * Au “Ukivitupa vipande vyako vya dhahabu.” # Au “makorongoni.” 22:25 * Au “vipande vyako vya dhahabu.”

22:29 * Au “walio na macho yanayotazama chini.” 23:2 * Au “lalamiko langu ni uasi.”

SURA YA 22
a Ayu 4:18, 19
b Ayu 11:13
c Ayu 8:5, 6
d 1Fa 9:28; Ayu 28:16; Zb 45:9; Isa 13:12

Safu ya 2

SURA YA 23
a Ayu 10:1
b Ayu 13:3; Ayu 16:21
c Ayu 31:37

**6** Je, angepambana nami
kwa nguvu zake nyingi?
Hapana, bila shaka angeni-
sikiliza.[a]
**7** Huko mtu mnyoofu ange-
nyoosha mambo pamoja
naye,
Na Mwamuzi wangu ange-
futilia mbali mashtaka
yangu milele.
**8** Lakini nikienda mashari-
ki, hayuko huko;
Na nikirudi, simpati.
**9** Anapofanya kazi upande
wa kushoto, siwezi
kumwona;
Kisha anageuka upande
wa kulia, lakini bado
simwoni.
**10** Lakini anajua kijia nina-
chofuata.[b]
Baada ya kunijaribu,
nitatoka nikiwa kama
dhahabu safi.[c]
**11** Miguu yangu imefuata
nyayo zake kwa ukaribu;
Nimefuata njia yake bila
kukengeuka.[d]
**12** Sijaacha amri ya midomo
yake.
Nimeyathamini maneno
yake[e] kama hazina hata
kuliko nilivyoamriwa.*
**13** Anapokusudia, ni nani
anayeweza kumpinga?[f]
Anapotaka kufanya jambo,
yeye hulifanya.[g]
**14** Kwa maana atatenda kwa
ukamili aliyokusudia*
kwa ajili yangu,
Naye ana mambo mengi
kama hayo akibani.
**15** Ndiyo sababu nina wasi-
wasi kwa sababu yake;
Ninapomfikiria, hofu
yangu inaongezeka.
**16** Mungu amenifanya
nihofu,
Na Mweza-Yote amenitia
woga.
**17** Lakini bado sijanyamazi-
shwa na giza
Wala utusitusi uliofunika
uso wangu.

**24** “Kwa nini Mweza-Yote
haweki wakati wa
hukumu?[a]
Kwa nini wale wanaomjua
hawaioni siku yake?*
**2** Watu husogeza alama za
mipaka;[b]
Wanaiba mifugo kwa ajili
ya malisho yao.
**3** Huwachukua punda wa
mayatima
Na kumchukua ng’ombe
dume wa mjane kuwa
dhamana ya mkopo.*[c]
**4** Huwasukuma maskini
waondoke barabarani;
Watu wasio na uwezo
duniani hulazimika kuji-
ficha kwa sababu yao.[d]
**5** Maskini hutafuta chakula
kama punda mwitu[e] nyi-
kani;
Huwatafutia watoto wao
chakula jangwani.
**6** Wanalazimika kuvuna sha-
mba la mtu mwingine*
Na kuokota masalio katika
shamba la mizabibu la
mwovu.
**7** Wanalala uchi usiku, bila
nguo;[f]
Hawana cha kujifunika ili
wasipigwe na baridi.
**8** Wanaloweshwa na mvua
za milimani;
Wanashikilia miamba kwa

SURA YA 23
a Zb 22:24, Isa 57:16
b Ayu 1:8, Zb 1:6, Zb 139:1
c Ayu 31:6, Zb 17:3
d Zb 18:21, Zb 44:18
e Zb 119:11, 127, Yer 15:16
f Ro 9:19
g Hes 23:19, Zb 135:6, Isa 14:24, Isa 46:10

Safu ya 2

SURA YA 24
a Hab 1:2
b Kum 19:14, Kum 27:17, Met 23:10, Ho 5:10
c Kum 24:17
d Zb 109:16, Met 22:16, Isa 10:1, 2, Yak 5:4
e Isa 32:14, Yer 14:6
f Kut 22:26, 27, Kum 24:13

**23:12** *Au “nilivyoagizwa.” **23:14** *Au “aliyoagiza.”

**24:1** *Yaani, siku yake ya hukumu. **24:3** *Au “rehani.” **24:6** *Au labda, “kuvuna chakula cha mifugo shambani.”

nguvu kwa sababu hawana mahali pa kujificha.
9 Mtoto asiye na baba hunyakuliwa kutoka kwenye matiti ya mama yake;[a]
Na mavazi ya maskini huchukuliwa kuwa dhamana ya mkopo,[b]
10 Na kuwalazimisha kutembea uchi, bila nguo,
Wakiwa na njaa, huku wakibeba masuke ya nafaka.
11 Hufanya kazi ngumu kwenye matuta yaliyo milimani katika joto la mchana;*
Hukanyaga mashinikizo ya divai, lakini wanaona kiu.[c]
12 Wanaokufa wanaendelea kulia kwa uchungu jijini;
Waliojeruhiwa vibaya sana hulilia msaada,[d]
Lakini Mungu haoni jambo hilo kuwa baya.*
13 Kuna wale wanaoasi nuru;[e]
Hawatambui njia zake,
Nao hawafuati vijia vyake.
14 Muuaji huamka wakati wa mapambazuko;
Huwaua wasio na uwezo na maskini,[f]
Naye huiba wakati wa usiku.
15 Macho ya mzinzi husubiri giza linapoingia,[g]
Akisema, 'Hakuna atakayeniona!'[h]
Naye huufunika uso wake.
16 Wakati wa giza wanavunja nyumba;
Wakati wa mchana wanajifungia ndani.
Wanaepuka nuru.[a]
17 Kwa maana kwao, asubuhi ni kama giza zito;
Wamezoea vitisho vya giza zito.
18 Lakini wanabebwa upesi na maji.*
Fungu lao la ardhi litalaaniwa.[b]
Hawatarudi kwenye mashamba yao ya mizabibu.
19 Kama theluji iliyoyeyuka inavyokaushwa na ukame na joto,
Ndivyo Kaburi* linavyowachukua waliotenda dhambi![c]
20 Mama yake atamsahau;*
naye ataliwa na mabuu.
Hatakumbukwa tena.[d]
Na uovu utakatwa kama mti.
21 Humwinda mwanamke tasa,
Na kumtesa mjane.
22 Mungu atatumia nguvu zake kuwaangamiza wenye nguvu;
Hata wakiinuka, hawana uhakika wa kuishi.
23 Mungu anawaacha wawe na uhakika na wajihisi salama,[e]
Lakini macho yake yanatazama kila jambo wanalotenda.*[f]
24 Wanakwezwa kwa muda mfupi, kisha wanatoweka.[g]
Wanashushwa chini[h] na

24:11 * Au labda, "Hukamua mafuta katikati ya kuta za matuta." 24:12 * Au labda, "Mungu hamhukumu yeyote kwa kutenda mabaya."

24:18 * Tnn., "Yeye ni mwepesi juu ya maji." 24:19 * Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012. 24:20 * Tnn., "Tumbo la uzazi litamsahau." 24:23 * Tnn., "njia zao."

SURA YA 24
a 2Fa 4:1
b Kut 22:26, 27; Kum 24:13
c Yer 22:13; Yak 5:4
d Mhu 4:1
e Yoh 3:19
f Zb 10:4, 8
g Met 7:8-10
h 2Sa 12:9, 12; Zb 94:3, 7; Met 30:20

Safu ya 2
a Yoh 3:20
b Kum 28:15, 16; Met 3:33
c Zb 49:13, 14; Zb 55:15; Lu 12:20
d Met 10:7; Mhu 8:10; Mhu 9:5
e Mhu 8:11; Isa 56:12; Lu 12:19
f Zb 11:4; Met 5:21; Met 15:3
g Zb 37:10; Zb 92:7; Yak 1:11
h Mhu 8:12, 13

kukusanywa kama watu
wengine wote;
Wanakatwa kama masuke
ya nafaka.
25 Sasa ni nani anayeweza
kuthibitisha kwamba
mimi ni mwongo
Au kupinga neno langu?”

25 Bildadi[a] Mshua
akajibu:
2 “Utawala na uwezo wenye
kutisha ni wake;
Yeye huimarisha amani
mbinguni.*
3 Je, majeshi yake yanawe-
za kuhesabiwa?
Ni nani asiyeangaziwa na
nuru yake?
4 Basi mwanadamu anaye-
weza kufa anawezaje
kuwa mwadilifu mbele
za Mungu,[b]
Au mtu aliyezaliwa na
mwanamke anawezaje
kuwa bila hatia?*[c]
5 Hata mwezi si mwangavu
Na nyota si safi machoni
pake,
6 Sembuse mwanadamu
anayeweza kufa ambaye
ni buu,
Na binadamu ambaye ni
mnyoo!”

26 Ayubu akajibu:
2 “Jinsi mlivyomsaidia
mtu asiye na uwezo!
Jinsi mlivyouokoa mkono
usio na nguvu![d]
3 Kwa kweli mmempa
ushauri bora mtu asiye
na hekima![e]
Jinsi mlivyofunua wazi-
wazi* hekima yenu
inayotumika![#]
4 Mnajaribu kumfundisha
nani,
Na ni nani aliyewaongoza
mseme mambo kama
hayo?*
5 Wale waliokufa ambao ha-
wana uwezo hutetemeka;
Wako chini hata kuliko
maji na viumbe wanao-
kaa ndani yake.
6 Kaburi* liko uchi mbele za
Mungu,[a]
Na mahali pa maangamizi[#]
hapajafunikwa.
7 Hulitandaza anga la kas-
kazini* mahali pasipo na
kitu,[#][b]
Na kuining’iniza dunia
mahali pasipo na kitu;
8 Huyafunga maji katika
mawingu yake,[c]
Ili mawingu yasipasuke
kwa sababu ya uzito
wake;
9 Hufunika kiti chake cha
ufalme ili kisionekane,
Na kutandaza wingu lake
juu yake.[d]
10 Huchora upeo* juu ya
maji;[e]
Huweka mpaka kati ya
nuru na giza.
11 Nguzo zenyewe za mbingu
hutikisika;
Nazo hushtushwa na
kemeo lake.
12 Huitibua bahari kwa
nguvu zake,[f]
Na kwa uelewaji wake hu-
mvunja vipandevipande
mnyama mkubwa sana
wa baharini.*[g]

SURA YA 25
a Ayu 2:11; Ayu 8:1
b Ayu 4:17, 18; Ayu 22:3
c Ayu 15:14, 15

SURA YA 26
d Ayu 16:2, 3
e Ayu 12:2; Ayu 17:10

Safu ya 2
a Zb 139:8; Ebr 4:13
b Ayu 9:8; Zb 104:2; Isa 42:5
c Met 30:4; Mhu 11:3
d Zb 97:2
e Met 8:27; Yer 5:22
f Zb 74:13; Isa 51:15
g Ayu 9:13

**25:2** *Tnn., “katika vilele vyake.” **25:4** *Au “safi.” **26:3** *Au “kwa wingi.” #Au “akili yenu.”

**26:4** *Tnn., “Ni pumzi (roho) ya nani iliyotoka kwenu?” **26:6** *Au “Sheoli.” Angalia Kamusi, uku. 2012. #Au “Abadoni.” **26:7** *Tnn., “Hutandaza kaskazini.” #Au “kwenye eneo tupu.” **26:10** *Tnn., “duara.” **26:12** *Tnn., “Rahabu.”

13 Kwa pumzi yake* huli-
fanya anga lisiwe na
mawingu;
Mkono wake humchoma
nyoka anayekwepa.#
14 Tazama! Hizi ni kingo tu
za njia zake;[a]
Ni mnong'ono hafifu tu
uliosikika kumhusu!
Basi ni nani anayeweza
kuelewa mngurumo
wake wenye nguvu?"[b]

27 Ayubu akaendelea ku-
zungumza:*
2 "Kwa hakika kama Mungu
anavyoishi, ambaye
ameninyima haki,[c]
Kama Mweza-Yote ana-
vyoishi, ambaye
amenitia uchungu,[d]
3 Maadamu pumzi imo
ndani yangu
Na roho ya Mungu imo
ndani ya mianzi ya pua
yangu,[e]
4 Midomo yangu haitasema
uovu;
Wala ulimi wangu hautase-
ma udanganyifu!
5 Ni jambo nisiloweza
kamwe kuwazia kuwa-
tangaza ninyi kuwa
waadilifu!
Mpaka nitakapokufa,
sitaukana* utimilifu
wangu![f]
6 Nitadumisha uadilifu
wangu, nami sitauacha
kamwe;[g]
Moyo wangu hautanihuku-
mu* maadamu ninaishi.#
7 Adui yangu na awe kama
watu waovu,
Wale wanaonishambulia
na wawe kama watu
wasio waadilifu.
8 Kwa maana mtu ana-
yemkataa Mungu* ana
tumaini gani anapoanga-
mizwa,[a]
Mungu anapoondoa uhai
wake?#
9 Je, Mungu atasikia kilio
chake
Taabu itakapomjia?[b]
10 Au, je, atapendezwa na
Mweza-Yote?
Je, atamlilia Mungu
nyakati zote?
11 Nitawafundisha kuhusu
nguvu za* Mungu;
Sitaficha jambo lolote
kumhusu Mweza-Yote.
12 Tazama! Ikiwa ninyi nyote
mmeona maono,
Kwa nini mazungumzo
yenu hayana maana
yoyote?
13 Hilo ndilo fungu ambalo
Mungu humpa mtu
mwovu,[c]
Urithi ambao wakandami-
zaji hupokea kutoka kwa
Mweza-Yote.
14 Wanawe wakiwa wengi,
watauawa kwa upanga,[d]
Na wazao wake hawata-
kuwa na chakula cha
kutosha.
15 Pigo litawazika wazao
wake watakaobaki,
Na wajane wao hawatawa-
lilia.
16 Hata akikusanya fedha
kama mavumbi
Na kuhifadhi mavazi bora
kama udongo wa mfi-
nyanzi,

26:13 *Tnn., "upepo wake." #Au "ana-yenyiririka." 27:1 *Tnn., "kutoa methali." 27:5 *Au "sitajiondolea; nitadumisha." 27:6 *Au "hautanidhihaki." #Au "siku yoyote maishani mwangu."

27:8 *Au "mwasi imani." #Au "nafsi yake." 27:11 *Au labda, "kwa mkono wa."

SURA YA 26
a Zb 92:5 Mhu 3:11 Isa 55:9
b Ayu 37:5

SURA YA 27
c Ayu 34:5
d Ru 1:20 2Fa 4:27
e Mwa 2:7 Isa 42:5 Mdo 17:25
f Ayu 22:1, 5 Met 27:11
g Ayu 2:3

Safu ya 2
a Ayu 13:15, 16 Ayu 36:13
b Ayu 35:12 Zb 18:37, 41 Met 28:9 Yer 11:11 Yak 4:3
c Zb 11:6 Mhu 8:13 Mal 3:5
d Est 9:7-10 Ho 9:13

17 Hata akiyakusanya,
Mwadilifu ndiye atakaye-
yavaa,[a]
Na wanyoofu watagawana
fedha zake.
18 Nyumba anayojenga ni
dhaifu kama kifuko cha
nondo,*
Kama kibanda[b] kilichoje-
ngwa na mlinzi.
19 Ataenda kitandani akiwa
tajiri lakini hatakusanya
chochote;
Atakapofungua macho
yake, hakutakuwa na
chochote.
20 Hofu humkumba kama
mafuriko;
Dhoruba humnyakua
wakati wa usiku.[c]
21 Upepo wa mashariki
utampeperusha, naye
atatoweka;
Utamfagilia mbali kutoka
mahali pake.[d]
22 Utampiga bila huruma[e]
Huku akijaribu bila mafa-
nikio kuzikimbia nguvu
zake.[f]
23 Upepo huo humpigia ma-
kofi
Na kumpigia mluzi[g] kutoka
mahali ulipo.*

28 "Kuna mahali pa kuchi-
mba fedha
Na mahali pa dhahabu
wanayosafisha;[h]
2 Chuma hutolewa ardhini,
Na shaba huyeyushwa*
kutoka katika miamba.[i]
3 Mwanadamu hulishinda
giza;
Huchunguza kwa kina ka-
tika utusitusi na giza,
Akitafuta mawe yenye ma-
dini.
4 Huzamisha bomba mbali
na makao ya watu,
Mahali paliposahauliwa,
mbali na mahali ambapo
watu wanatembea;
Wanaume fulani hushuka
wakining'inia kwa
kamba.
5 Chakula hukua juu
ardhini;
Lakini chini, kuna msuko-
suko kama wa moto.*
6 Katika mawe hayo kuna
yakuti,
Na vumbi lake lina dha-
habu.
7 Hakuna ndege awindaye
anayejua njia ya kufika
huko;
Jicho la mwewe mweusi
halijaiona.
8 Hakuna mnyama yeyote
wa mwituni mwenye
fahari aliyeikanyaga;
Mwanasimba hajazunguka
huko.
9 Mwanadamu hugonga
mwamba mgumu kwa
mkono wake;
Huipindua milima kwenye
misingi yake.
10 Huchimba mitaro ya maji[a]
kwenye mwamba;
Macho yake huona kila
kitu chenye thamani.
11 Huziba chemchemi za
mito
Na kufichua vitu vilivyofi-
chwa.
12 Lakini hekima—inaweza
kupatikana wapi,[b]
Na kiko wapi chanzo cha
uelewaji?[c]
13 Hakuna mwanadamu

SURA YA 27
a Met 13:22 Met 28:8 Mhu 2:26
b Isa 1:8 Omb 2:6
c Zb 73:3, 19
d Mt 7:26, 27
e Zb 83:15
f Isa 10:3 Amo 2:14
g Omb 2:15

SURA YA 28
h Met 17:3 Mal 3:3
i Kum 8:7, 9

Safu ya 2
a 2Fa 20:20 2Nya 32:30
b Met 2:6 Yak 1:5
c Ayu 28:28

27:18 *Aina fulani ya wadudu waharibifu. 27:23 *Au labda, "Wanampigia makofi na kumpigia mluzi kutoka mahali pao." 28:2 *Tnn., "humwagwa."

28:5 *Inaonekana kwamba maneno haya yanahusu uchimbaji wa madini.

anayetambua thamani
yake,[a]
Nayo haiwezi kupatikana
katika nchi ya walio hai.
14 Vilindi vya maji vinasema,
‘Haimo ndani yangu!’
Nayo bahari inasema,
‘Haiko pamoja nami!’[b]
15 Haiwezi kununuliwa kwa
dhahabu safi;
Wala thamani yake haiwezi
kupimwa kwa fedha.[c]
16 Haiwezi kununuliwa kwa
dhahabu ya Ofiri[d]
Wala kwa madini ya
shohamu na yakuti yasi-
yopatikana kwa urahisi.
17 Dhahabu na kioo haviwezi
kulinganishwa nayo;
Wala haiwezi kubadilishwa
kwa chombo cha dhaha-
bu bora.*[e]
18 Marijani na fuwele hazi-
stahili kutajwa,[f]
Kwa maana mfuko uliojaa
hekima una thamani ku-
liko mfuko uliojaa lulu.
19 Topazi[g] ya Kushi haiwezi
kulinganishwa nayo;
Haiwezi kununuliwa hata
kwa dhahabu safi.
20 Lakini hekima hutoka
wapi,
Na kiko wapi chanzo cha
uelewaji?[h]
21 Imefichwa kutoka ma-
choni pa kila kiumbe
aliye hai[i]
Na kufichwa kutoka kwa
ndege wa angani.
22 Maangamizi na kifo
husema,
‘Masikio yetu yamesikia tu
habari zake.’
23 Mungu anaelewa njia ya
kuipata;
Yeye peke yake ndiye
anayejua inakokaa,[a]
24 Kwa maana yeye huta-
zama mpaka kwenye
miisho ya dunia,
Naye huona kila kitu chini
ya mbingu.[b]
25 Alipoupa upepo nguvu*[c]
Na kuyapima maji,[d]
26 Alipoiwekea mvua sheria[e]
Na njia kwa ajili ya
mawingu ya dhoruba
yenye ngurumo,[f]
27 Kisha akaiona hekima na
kuifafanua;
Aliiimarisha na kuijaribu.
28 Naye akamwambia mwa-
nadamu:
‘Tazama! Kumwogopa
Yehova—hiyo ndiyo
hekima,[g]
Na kuepuka uovu ni
uelewaji.’”[h]

29 Ayubu akaendelea ku-
zungumza:*
2 “Laiti ningekuwa kama
nilivyokuwa miezi ya
zamani,
Siku ambazo Mungu aliku-
wa akinilinda,
3 Alipoifanya taa yake inia-
ngazie kichwani,
Nilipotembea gizani kwa
nuru yake,[i]
4 Nilipokuwa katika kilele
cha mafanikio,
Urafiki pamoja na Mungu
ulipohisiwa katika hema
langu,[j]
5 Mweza-Yote alipokuwa
bado pamoja nami,
Watoto* wangu wote
waliponizunguka,
6 Nyayo zangu zilipolowe-
shwa katika siagi,

SURA YA 28
a Met 3:15
b Ro 11:34
c Met 3:13, 14
d Isa 13:12
e Met 16:16
f Met 8:11 Met 20:15
g Kut 28:15, 17
h Ayu 28:12
i Mhu 8:17 1Ko 2:8, 11

Safu ya 2
a Yak 1:5
b Met 15:3 Zek 4:10 1Pe 3:12
c Zb 148:8 Mhu 1:6
d Ayu 5:10 Ayu 26:8 Ayu 37:10 Zb 135:7 Met 30:4 Isa 40:12
e Zek 10:1
f Ayu 38:25
g Kum 4:6 Zb 111:10 Met 9:10 Mhu 12:13 Ro 1:20
h Met 3:7

SURA YA 29
i Zb 18:28 Zb 119:105
j Zb 25:14 Met 3:32

28:17 * Au “iliyosafishwa.”
28:25 * Tnn., “uzito.” 29:1 * Tnn., “ku-toa methali.” 29:5 * Au “Watumishi.”

Na miamba iliponimwagia
vijito vya mafuta.[a]
7 Nilipokuwa nikienda kwenye lango la jiji[b]
Na kuketi mahali pangu
kwenye uwanja wa jiji,[c]
8 Vijana waliponiona walinipisha,*
Na hata wazee waliinuka
na kuendelea kusimama.[d]
9 Wakuu waliacha kuzungumza;
Walifunika kinywa chao
kwa mkono wao.
10 Sauti za watu maarufu
zilinyamazishwa;
Ulimi wao ulishikamana na
kaakaa lao.
11 Yeyote aliyenisikia alinisifu,
Na wale walioniona walinitetea.
12 Kwa maana nilimwokoa
maskini aliyelilia
msaada,[e]
Pamoja na yatima na yeyote ambaye hakuwa na
msaidizi.[f]
13 Mtu aliyekaribia kuangamia alinibariki,[g]
Nami niliufanya moyo wa
mjane ushangilie.[h]
14 Nilivaa uadilifu kama mavazi yangu;
Haki yangu ilikuwa kama
joho* na kilemba.
15 Nilikuwa macho kwa vipofu
Na miguu kwa walemavu.
16 Nilikuwa baba ya maskini;[i]
Nilichunguza kesi ya watu
nisiowajua.[j]
17 Nilivunja mataya ya
mwovu[k]
Na kuvuta mawindo kutoka katika meno yake.
18 Nilikuwa nikisema, ‘Nitafia nyumbani kwangu,*[a]
Na siku zangu zitakuwa
nyingi kama chembe za
mchanga.
19 Mizizi yangu itaenea ndani
ya maji,
Na umande utakaa usiku
kucha kwenye matawi
yangu.
20 Utukufu wangu hufanywa
kuwa mpya daima,
Na upinde ulio mkononi
mwangu utaendelea kupiga mishale.’
21 Watu walisikiliza kwa
hamu,
Walingojea kimyakimya
ushauri wangu.[b]
22 Nilipomaliza kuongea,
hawakuwa na la kuongezea;
Maneno yangu yalipenya
taratibu* masikioni
mwao.
23 Walininingojea kama wanavyongojea mvua;
Walifumbua vinywa vyao
wazi kana kwamba
wanangojea mvua ya
masika.[c]
24 Nilipotabasamu, hawakuamini;
Nuru ya uso wangu iliwapa
ujasiri.*
25 Niliwapa mwelekezo nikiwa kiongozi wao,
Nami niliishi kama mfalme
anayezungukwa na majeshi yake,[d]
Kama mtu anayewafariji
waombolezaji.[e]

29:8 * Tnn., “walijificha.” 29:14 * Yaani, joho lisilo na mikono.

29:18 * Tnn., “kwenye kiota changu.” 29:22 * Tnn., “yalitonatona.” 29:24 * Au labda, “Hawakuitia giza nuru ya uso wangu.”

SURA YA 29
a Kum 32:13; Kum 33:24
b Ru 4:1; Met 31:23
c Ne 8:1
d Law 19:32
e Met 21:13; Met 24:11
f Yak 1:27
g Kum 24:12, 13
h Kum 10:17, 18
i Lu 14:13; Yak 1:27
j Met 29:7
k Zb 58:6; Met 30:14

Safu ya 2
a Mwa 25:8; 2Fa 22:20
b Ayu 29:9
c Zb 72:6; Met 16:15
d Ayu 1:3
e Mhu 7:2

30 “Sasa wananicheka[a]
—Wanaume wenye umri mdogo kuliko mimi,
Ambao baba zao ningekataa
Kuwaweka pamoja na mbwa waliolinda kondoo wangu.
2 Nguvu za mikono yao zilikuwa na faida gani kwangu?
Nguvu zao zimekwisha.
3 Wamedhoofika kwa sababu ya umaskini na njaa;
Wanaguguna ardhi iliyokauka
Ambayo ilikuwa tayari imeharibiwa na kuachwa ukiwa.
4 Wanakusanya mmea wenye chumvi kutoka vichakani;
Chakula chao ni mizizi ya miretemu.
5 Wanafukuzwa kutoka katika jamii;[b]
Watu wanawapigia kelele kama wanavyompigia kelele mwizi.
6 Wanaishi kwenye miteremko ya mabonde,*
Kwenye mashimo ardhini na katika miamba.
7 Wanalia kwa sauti kutoka vichakani
Na kujikunyata pamoja katikati ya upupu.
8 Kama wana wa watu wapumbavu na wasio na jina,
Wamefukuzwa* kutoka nchini.
9 Lakini sasa wananidhihaki hata katika nyimbo zao;[c]
Nimekuwa kitu cha kudharauliwa nao.*[a]
10 Wananichukia na kukaa mbali nami;[b]
Hawasiti kunitemea mate usoni.[c]
11 Kwa sababu Mungu amenidhoofisha* na kuninyenyekeza,
Wanafanya watakavyo# mbele zangu.
12 Wanainuka upande wangu wa kulia kama umati;
Wananikimbiza
Na kuweka vizuizi vya maangamizi kwenye njia yangu.
13 Wanaharibu barabara zangu
Na kuzidisha msiba wangu,[d]
Na hakuna yeyote anayewazuia.*
14 Wanakuja kana kwamba wanapita kwenye ufa mpana ukutani;
Wanamiminika ndani katikati ya magofu.
15 Hofu inanilemea;
Heshima yangu inapeperushwa mbali kama upepo,
Na wokovu wangu unatoweka kama wingu.
16 Sasa uhai wangu unatoweka taratibu;[e]
Siku za mateso[f] zinashikamana nami.
17 Maumivu yanatoboa mifupa yangu* usiku;[g]
Na maumivu yanayonitafuna hayaishi kamwe.[h]

SURA YA 30
a Ayu 12:4
b Mwa 4:12; Zb 109:10; Da 4:25
c Zb 69:12; Omb 3:14

Safu ya 2
a Ayu 17:6
b Ayu 19:13
c Hes 12:14; Kum 25:9; Isa 50:6; Mt 27:30
d Ayu 16:2; Zb 69:26
e Zb 22:14
f Ayu 10:15
g Zb 6:2
h Ayu 2:8, 13; Ayu 7:4

**30:6** *Au “makorongo.” **30:8** *Tnn., “Wamepigwa mijeledi na kufukuzwa.”

**30:9** *Tnn., “methali; msemo kwao.” **30:11** *Tnn., “amelegeza kamba ya upinde wangu.” #Tnn., “Wanatupilia mbali lijamu.” **30:13** *Au labda, “Na hakuna yeyote anayewasaidia.” **30:17** *Tnn., “Mifupa yangu inatobolewa.”

**18** Kwa nguvu nyingi vazi langu limechakazwa;*
Hunikaba kama ukosi wa vazi langu.
**19** Munguameniangusha chini kwenye matope;
Nimebaki mavumbi na majivu tu.
**20** Ninakulilia unisaidie, lakini hunijibu;[a]
Ninasimama, lakini unaniangalia tu.
**21** Umenigeukia kwa ukatili;[b]
Kwa nguvu zote za mkono wako, unanishambulia.
**22** Unaniinua juu na kunipeperusha katika upepo;
Kisha unanitupa huku na huku katika dhoruba.*
**23** Kwa maana ninajua kwamba utanishusha katika kifo,
Katika nyumba ambamo watu wote walio hai watakutana.
**24** Lakini hakuna yeyote anayeweza kumshambulia mtu anayetaabika*[c]
Anapolilia msaada wakati wa msiba.
**25** Je, sijawalilia wale ambao wamekabili nyakati ngumu?*
Je, sijawahuzunikia maskini?[d]
**26** Ingawa nilitumaini mema, mabaya yalikuja;
Nilitarajia nuru, lakini giza likaja.
**27** Msukosuko uliokuwa ndani yangu haukukoma;
Siku za mateso zilinikabili.
**28** Ninatembeatembea kwa huzuni;[a] hakuna mwangaza wa jua.
Ninasimama na kulilia msaada katika kusanyiko.
**29** Nimekuwa ndugu ya mbwamwitu
Na rafiki ya mabinti wa mbuni.[b]
**30** Ngozi yangu imekuwa nyeusi na imebambuka;[c]
Mifupa yangu inaungua kwa sababu ya joto.*
**31** Kinubi changu kinatumika kwa ajili ya maombolezo tu,
Na zumari* yangu kwa ajili ya sauti ya kilio.

**31** "Nimefanya agano na macho yangu.[d]
Basi ninawezaje kumtazama bikira kwa njia isiyofaa?[e]
**2** Basi, nitapata fungu gani kutoka kwa Mungu aliye juu,
Urithi gani kutoka kwa Mweza-Yote aliye juu?
**3** Je, msiba haumngojei mkosaji
Na maafa wale wanaofanya mambo yanayodhuru?[f]
**4** Je, yeye haoni njia zangu[g]
Na kuhesabu hatua zangu zote?
**5** Je, nimewahi kutembea katika njia isiyo ya kweli?*
Je, mguu wangu umekimbilia udanganyifu?[h]
**6** Mungu na anipime kwa mizani sahihi;[i]

SURA YA 30
*a* Ayu 19:7; Zb 22:2
*b* Ayu 7:20; Ayu 19:6
*c* Ayu 13:25
*d* Met 14:21; Met 14:31; Met 19:17

Safu ya 2
*a* Zb 38:6; Zb 42:9; Zb 43:2
*b* Mik 1:8
*c* Ayu 7:5; Omb 4:8

SURA YA 31
*d* Met 6:25, 26; Mt 5:28
*e* Ayu 31:9, 10
*f* Ayu 20:26-29; Zb 73:3, 18; Met 10:29
*g* Mwa 16:13; 2Nya 16:9; Zb 139:3; Met 5:21; Yer 32:19
*h* Zb 26:5; Met 6:16, 18
*i* 1Sa 2:3

**30:18** *Au labda, "Mateso yangu makali yanauharibu mwili wangu." **30:22** *Au labda, "unaniyeyusha kwa kishindo." **30:24** *Tnn., "kushambulia rundo la magofu." **30:25** *Au "walio na siku ngumu?"

**30:30** *Au labda, "homa." **30:31** *Au "filimbi." **31:5** *Au labda, "na watu wasiopenda kweli?"

Ndipo atakapotambua
utimilifu wangu.[a]
7 Hatua zangu zikikengeuka
kutoka kwenye njia[b]
Au ikiwa moyo wangu
umefuata macho yangu[c]
Au ikiwa mikono yangu
imechafuliwa,
8 Basi acha nipande mbegu
na mtu mwingine ale,[d]
Na acha mimea ninayopa-
nda ing'olewe.*
9 Ikiwa moyo wangu
umeshawishiwa na mwa-
namke[e]
Nami nimenyemelea[f] kati-
ka mlango wa jirani
yangu,
10 Basi acha mke wangu
amsagie nafaka mwana-
mume mwingine,
Na acha wanaume
wengine wafanye
ngono naye.*[g]
11 Kwa maana hilo lingekuwa
tendo la aibu,
Kosa linalostahili adhabu
kutoka kwa waamuzi.[h]
12 Ungekuwa moto unaoteke-
teza na kuangamiza,*[i]
Unaoteketeza hata mizizi
ya# mazao yangu yote.
13 Ikiwa niliwanyima haki
watumishi wangu wa kiu-
me na wa kike
Walipokuwa na malalami-
ko* dhidi yangu,
14 Nitafanya nini Mungu aki-
nikabili?*
Nitamjibu nini akinifanya
niwajibike?[j]
15 Je, Yule aliyeniumba
tumboni mwa mama
yangu hakuwaumba
wao pia?[a]
Je, si Ndiye aliyetuumba
sisi kabla hatujazaliwa?*[b]
16 Ikiwa nilikataa kuwapa
maskini walichotamani[c]
Au ikiwa niliyahuzunisha
macho ya mjane;*[d]
17 Ikiwa nilikula chakula
changu peke yangu
Bila kuwagawia
mayatima;[e]
18 (Kwa maana tangu nilipo-
kuwa kijana, nimemlea
yatima kana kwamba
mimi ni baba yake,
Nami nimekuwa kiongozi
wa mjane tangu
utotoni.*)
19 Ikiwa nilimwona yeyote
akiangamia kwa kukosa
mavazi
Au maskini asiye na cho-
chote cha kujifunika;[f]
20 Ikiwa hakunibariki*[g]
Alipokuwa akijipasha joto
kwa manyoya ya kondoo
wangu;
21 Ikiwa nilitikisa ngumi ya-
ngu na kumtisha yatima[h]
Alipohitaji msaada wangu
kwenye lango la jiji;*[i]
22 Basi acha mkono* wangu
ung'oke kutoka begani
mwangu,
Na acha mkono wangu
uvunjwe kwenye kiwiko#
chake.

31:8 *Au "acha wazao wangu wang'olewe." 31:10 *Tnn., "acha wanaume wengine wapige magoti juu yake." 31:12 *Tnn., "unaokula (unaonyafua) na kuangamiza." #Au "Unaong'oa." 31:13 *Au "kesi." 31:14 *Tnn., "akiinuka?"

31:15 *Tnn., "katika tumbo la uzazi." 31:16 *Tnn., "niliyadhoofisha macho ya mjane." 31:18 *Tnn., "tangu tumboni mwa mama yangu." 31:20 *Tnn., "Ikiwa kiuno chake hakikunibariki." 31:21 *Au labda, "Nilipoona kwamba nina watu wanaonisaidia katika lango la jiji." 31:22 *Au "mtulinga." #Au "kwenye kiungio chake; kutoka kwenye mfupa wake wa juu."

SURA YA 31
a Ayu 2:3; Ayu 27:5; Zb 7:8
b Kum 11:16; Yer 10:23
c Hes 15:39; Mhu 11:9; Eze 6:9; Mt 5:29; 1Yo 2:16
d Law 26:16
e Ayu 31:1; Mt 5:28
f Ayu 24:15
g 2Sa 12:9, 11; Yer 8:10
h Mwa 38:24; Law 20:10; Kum 22:22
i Met 6:25-27; Met 7:27
j Met 22:22, 23; Isa 10:1-3

Safu ya 2
a Ayu 34:19; Met 14:31; Met 22:2; Mal 2:10
b Zb 139:16
c Kum 15:7, 8
d Kum 10:18; Met 28:27
e Eze 18:5, 7; Yak 1:27; 1Yo 3:17
f Isa 58:7; Lu 3:11; Yak 2:15, 16
g Kum 24:13
h Met 14:21
i Met 31:23

23 Kwa maana niliogopa
sana msiba kutoka
kwa Mungu,
Nami sikuweza kustahimili
adhama yake.
24 Ikiwa nilifanya dhahabu
kuwa tumaini langu
Au kuiambia dhahabu
bora, ‘Wewe ni mlinzi
wangu!’[a]
25 Ikiwa shangwe yangu ili-
kuwa utajiri wangu
mwingi[b]
Kwa sababu ya mali nyingi
nilizokusanya;[c]
26 Ikiwa niliona jua liking’aa*
Au mwezi ukizunguka kwa
fahari yake;[d]
27 Na moyo wangu ukashawi-
shiwa kwa siri,
Na kinywa changu kika-
busu mkono wangu
nikiviabudu;[e]
28 Basi hilo ni kosa linalosta-
hili adhabu kutoka kwa
waamuzi,
Kwa maana nitakuwa ni-
memkana Mungu wa
kweli aliye juu.
29 Je, nimewahi kushangilia
kuangamizwa kwa adui
yangu[f]
Au kumcheka kwa sababu
amepatwa na uovu?
30 Sikuruhusu kamwe
kinywa changu kitende
dhambi
Kwa kuapa kwamba afe.[g]
31 Je, watu wa hema langu
hawajauliza,
‘Ni nani anayeweza ku-
mpata mtu ambaye
hajashibishwa na
chakula chake?’*[h]

31:26 *Tnn., “nuru iking’aa.” 31:31 *Tnn., “nyama yake.”

SURA YA 31
a Zb 49:6, 7
1Ti 6:17
b Est 5:11
Zb 62:10
Met 11:28
c Kum 8:17, 18
d Kum 4:19
e Kum 11:16
f Met 17:5
Met 24:17, 18
g Mt 5:44
Ro 12:14
h Mwa 18:5
Ro 12:13

Safu ya 2
a Mwa 19:1, 3
Ebr 13:2
1Pe 4:9
b Mwa 3:8
Met 28:13
Mdo 5:8
c Ayu 19:7
d Ayu 13:22
e Yak 5:4
f 1Fa 21:15

32 Hakuna mgeni* aliyelazi-
mika kulala nje usiku;[a]
Nilimfungulia milango
msafiri.
33 Je, nimewahi kujaribu
kufunika dhambi zangu,
kama watu wengine,[b]
Kwa kuficha uovu wangu
katika mfuko wa vazi
langu?
34 Je, nimewahi kuogopa
umati utakavyotenda,
Au kutishwa na dharau za
familia nyingine,
Na hivyo kukaa kimya na
kuogopa kutoka nje?
35 Laiti mtu fulani angenisi-
kiliza![c]
Ningeweka sahihi ya jina
langu kwenye mambo
niliyosema!*
Mweza-Yote na anijibu![d]
Laiti mshtaki wangu
angeandika mashtaka
yangu kwenye hati!
36 Ningeibebea begani mwa-
ngu,
Nami ningeifunga kama
taji kuzunguka kichwa
changu.
37 Ningempa habari kuhusu
kila hatua niliyopiga;
Ningemfikia kwa ujasiri,
kama kiongozi.
38 Ikiwa ardhi yangu mwe-
nyewe ingetoa kilio dhidi
yangu
Na mitaro yake ingelia pa-
moja;
39 Ikiwa nimekula mazao
yake bila kulipa,[e]
Au ikiwa nimewakatisha
tamaa wamiliki wake;[f]
40 Basi miiba ichipuke kwa
ajili yangu badala ya
ngano

31:32 *Au “mkaaji mgeni.” 31:35 *Au “Hii ndiyo sahihi yangu.”

Na magugu yenye harufu
mbaya badala ya shayiri.”
Maneno ya Ayubu yanaishia hapa.

**32** Basi wanaume hao wa-
tatu wakaacha kumji-
bu Ayubu, kwa sababu alisa-
diki kwamba yeye ni mwadi-
lifu.*[a] **2** Lakini Elihu mwa-
na wa Barakeli, kutoka Buzi,[b]
wa ukoo wa Ramu, akakasi-
rika sana. Hasira yake iliwa-
ka dhidi ya Ayubu kwa sababu
alijaribu kujithibitisha mwe-
nyewe kuwa mwadilifu bada-
la ya Mungu.[c] **3** Pia, aliwa-
kasirikia vikali marafiki wa-
tatu wa Ayubu kwa sababu
walishindwa kujibu lakini wa-
likuwa wamemtangaza Mungu
kuwa mwovu.[d] **4** Elihu aliku-
wa amesubiri kumjibu Ayu-
bu, kwa sababu walikuwa na
umri mkubwa kuliko yeye.[e]
**5** Elihu alipoona kwamba wa-
naume hao watatu hawakuwa
na jambo la kusema, aliwa-
ka hasira. **6** Kwa hiyo Elihu
mwana wa Barakeli, kutoka
Buzi, akaanza kuzungumza,
akasema:

“Mimi ni kijana*
Lakini ninyi ni wazee.[f]
Kwa hiyo kwa heshima
nilijizuia,[g]
Nami sikuthubutu kuwaambia ninayojua.
**7** Niliwaza, ‘Acha umri
uzungumze,*
Na acha wingi wa miaka
utangaze hekima.’
**8** Lakini ni roho iliyo ndani
ya watu,
Pumzi ya Mweza-Yote,
inayowapa uelewaji.[h]
**9** Umri peke yake haumfanyi* mtu awe na hekima,
Wala si wazee peke yao wanaoelewa yaliyo sawa.[a]
**10** Kwa hiyo ninasema,
‘Nisikilizeni,
Nami pia nitawaambia
ninayojua.’
**11** Tazameni! Nimesubiri
maneno yenu;
Niliendelea kusikiliza hoja
zenu[b]
Mlipokuwa mkitafuta
mambo ya kusema.[c]
**12** Niliwasikiliza kwa makini,
Lakini hakuna yeyote miongoni mwenu aliyeweza
kuthibitisha kwamba
Ayubu amekosea*
Wala kujibu hoja zake.
**13** Kwa hiyo msiseme, ‘Tumepata hekima;
Mungu ndiye anayempinga, si mwanadamu.’
**14** Ayubu hakuelekeza maneno yake kwangu,
Kwa hiyo sitamjibu kwa
kutumia hoja zenu.
**15** Wamefadhaika, hawana
mambo zaidi ya kusema;
Wameishiwa na maneno.
**16** Nimesubiri, lakini hawaendelei kuzungumza;
Wamesimama pale tu,
hawana majibu zaidi.
**17** Basi, mimi pia nitajibu;
Mimi pia nitasema ninayojua,
**18** Kwa maana nina mengi ya
kusema;
Roho iliyo ndani yangu
inanishurutisha.
**19** Matumbo yangu ni kama
divai isiyo na mahali pa
kutokea,

32:1 *Au “alijiona kuwa mwadilifu.” 32:6 *Tnn., “Mimi ni mdogo wa siku.” 32:7 *Tnn., “siku ziseme.”

32:9 *Au “Siku nyingi peke yake hazimfanyi.” 32:12 *Au “aliyeweza kumkaripia Ayubu.”

SURA YA 32
a Ayu 6:29; Ayu 27:6
b Mwa 22:20, 21
c Ayu 10:2, 3
d Kut 20:7; Ayu 4:18-20; Ayu 22:2, 3; Ayu 25:5, 6; Ayu 42:8
e Law 19:32
f Ayu 15:10
g 1Ti 5:1; 1Pe 5:5
h 1Fa 3:12; 1Fa 4:29; Ayu 35:11; Met 2:6; Mhu 2:26; Da 1:17; Mt 11:25; Yak 1:5

Safu ya 2
a Zb 119:100; Mhu 4:13
b Yak 1:19
c Met 15:28

Kama viriba vipya vya
divai vinavyokaribia
kupasuka.[a]
20 Acha nizungumze ili nipate kitulizo!
Nitafungua midomo yangu
na kujibu.
21 Sitampendelea yeyote;[b]
Wala kumsifusifu* mwanadamu yeyote,
22 Kwa maana sijui kusifusifu;
Nikifanya hivyo, Muumba
wangu ataniangamiza.

33 "Lakini sasa, Ayubu,
tafadhali sikiliza maneno yangu;
Sikiliza kila jambo nitakalosema.
2 Tazama, tafadhali! Ni lazima nifumbue kinywa
changu;
Ni lazima ulimi wangu uzungumze.*
3 Maneno yangu yanatangaza unyoofu wa moyo
wangu,[c]
Na midomo yangu inasema
kwa unyoofu mambo
ninayojua.
4 Roho ya Mungu mwenyewe iliniumba,[d]
Na pumzi ya Mweza-Yote
mwenyewe ilinifanya
niwe hai.[e]
5 Nijibu ikiwa unaweza;
Niambie hoja zako; jitayarishe kujitetea.
6 Tazama! Mimi ni kama
wewe mbele za Mungu
wa kweli;
Mimi pia niliumbwa kwa
udongo.[f]
7 Kwa hiyo usiniogope,
Na uzito wa maneno yangu
usikulemee.
8 Lakini nilisikia ukisema,
Naam, niliendelea kusikia
maneno haya,
9 'Mimi ni safi, sina
dhambi;[a]
Mimi ni safi, sina kosa.[b]
10 Lakini Mungu anatafuta
sababu za kunipinga;
Ananiona kuwa adui yake.[c]
11 Anaitia miguu yangu katika mikatale;
Anavichunguza kwa makini vijia vyangu vyote.'[d]
12 Lakini umekosea kusema
hivyo, kwa hiyo nitakujibu:
Mungu ni mkuu sana
kuliko mwanadamu
anayeweza kufa.[e]
13 Kwa nini unamlaumu
Yeye?[f]
Je, ni kwa sababu hakujibu hoja zako zote?[g]
14 Kwa maana Mungu huzungumza mara moja na
mara ya pili,
Lakini hakuna yeyote anayesikiliza,
15 Huzungumza katika
ndoto, maono ya usiku,[h]
Watu wanaposhikwa na
usingizi mzito
Wanapolala vitandani
mwao.
16 Kisha hufungua masikio yao[i]
Na kuyakazia* maagizo
yake kwao,
17 Ili kumwepusha mtu asitende dhambi[j]
Na kumlinda mwanadamu
asiwe na kiburi.[k]
18 Mungu huilinda nafsi yake
isiingie* shimoni,#[l]

---

SURA YA 32
a Mt 9:17
b Law 19:15; Met 24:23; Yak 3:17

SURA YA 33
c Mt 12:34; Lu 6:45
d Zb 119:73
e Mwa 2:7; Mhu 12:7; Mdo 17:25
f Mwa 2:7

Safu ya 2
a Ayu 10:7; Ayu 16:16, 17; Ayu 23:11
b Ayu 29:14
c Ayu 13:24; Ayu 16:9; Ayu 19:11
d Ayu 13:27; Ayu 14:16; Ayu 31:4
e Ayu 12:13; Zb 8:4; Isa 40:25; Isa 55:9
f Isa 45:9; Ro 9:20
g Ayu 13:24
h Hes 12:6; Da 4:5
i Ayu 36:10
j Mwa 20:6, 7; Mt 27:19
k Da 4:24, 25
l Mwa 31:24

---

**32:21** *Au "kumpa jina la cheo." **33:2** *Tnn., "Ni lazima ulimi wangu na kaakaa langu vizungumze."

**33:16** *Tnn., "kuyatia muhuri." **33:18** *Au "huulinda uhai wake usiingie." #Au "kaburini."

Uhai wake usiangamizwe
kwa upanga.*
19 Mtu hukaripiwa pia na
maumivu kitandani
mwake
Na mateso yasiyo na kiko-
mo mifupani mwake,
20 Hivi kwamba nafsi yake
inachukia* mkate,
Naye anakataa hata
chakula bora.[a]
21 Nyama ya mwili wake
huisha hivi kwamba
haionekani,
Na mifupa yake iliyokuwa
imefichika sasa imecho-
moza.*
22 Nafsi yake inakaribia*
shimoni;#
Uhai wake unawakaribia
wale wanaoleta kifo.
23 Ikiwa kuna mjumbe* kwa
ajili yake,
Mtetezi mmoja kati ya elfu
moja,
Ili amwambie mwanadamu
mambo manyoofu,
24 Basi Mungu humhurumia
na kusema,
'Mwokoe asishuke shi-
moni!#[b]
Nimepata fidia![c]
25 Mwili wake na uwe na afya
zaidi kuliko wakati wa
ujana;[d]
Na azirudie siku alizokuwa
na nguvu za ujana.'[e]
26 Atamsihi Mungu,[f] naye
atamkubali,
Naye atauona uso wa
Mungu kwa kelele za
shangwe,

33:18 *Au "kwa silaha." 33:20 *Tnn., "uhai wake unachukia." 33:21 *Au "inaonekana waziwazi." 33:22 *Au "Uhai wake unakaribia." 33:22, 24, 28, 30 #Au "kaburini." 33:23 *Au "malaika."

SURA YA 33
a Zb 107:17, 18
b Ayu 14:13
c Ayu 19:25; Mt 20:28
d 2Fa 5:14
e Kum 34:7; Ayu 42:16; Zb 103:3-5
f Zb 30:8

Safu ya 2
a 2Sa 12:13; Zb 32:5; Met 28:13; Lu 15:21; 1Yo 1:9
b Zb 19:14; Isa 38:17
c Zb 56:13

Na Mungu atamrudishia
uadilifu Wake mwanada-
mu anayeweza kufa.
27 Mtu huyo atawatangazia*
wanadamu,
'Nimetenda dhambi[a] na
kupotosha yaliyo sawa,
Lakini sikupokea niliyo-
stahili.#
28 Ameikomboa nafsi yangu
isiingie* shimoni,#[b]
Na uhai wangu utaona
nuru.'
29 Kwa kweli, Mungu hufa-
nya mambo haya yote
Mara mbili, mara tatu, kwa
ajili ya mwanadamu,
30 Ili kumrudisha kutoka shi-
moni,#
Ili aweze kuangaziwa nuru
ya uzima.[c]
31 Sikiliza, Ayubu! Nisikilize!
Nyamaza, nami nitaende-
lea kuzungumza.
32 Ikiwa una jambo la kuse-
ma, niambie.
Sema, kwa maana nataka
kuthibitisha kwamba
uko sahihi.
33 Ikiwa huna la kusema,
unapaswa kunisikiliza;
Nyamaza, nami nitakufu-
ndisha hekima."

34 Kwa hiyo, Elihu akae-
ndelea kusema:
2 "Sikilizeni maneno yangu,
ninyi mlio na hekima;
Nisikilizeni, ninyi mnaojua
mambo mengi sana.
3 Kwa maana sikio hupima
maneno
Kama ulimi unavyoonja*
chakula.

33:27 *Tnn., "atawaimbia." #Au labda, "Nami sikupata faida." 33:28 *Au "Ameukomboa uhai wangu usiingie." 34:3 *Tnn., "kaakaa linavyoonja."

4 Acheni tuchanganue
wenyewe yaliyo sawa;
Acheni tuamue miongoni
mwetu yaliyo mema.
5 Kwa maana Ayubu amese-
ma, ‘Sijakosea,[a]
Lakini Mungu ameninyima
haki.[b]
6 Je, ninaweza kusema uwo-
ngo kuhusu hukumu
ninayostahili?
Kidonda changu hakiponi,
ingawa sina kosa.’[c]
7 Ni nani aliye kama Ayubu,
Anayekunywa dharau
kama maji?
8 Yeye ni rafiki ya watenda
dhambi
Naye hushirikiana na
waovu.[d]
9 Kwa maana amesema,
‘Mwanadamu hafaidiki
Kwa kujitahidi kumpende-
za Mungu.’[e]
10 Kwa hiyo nisikilizeni,
ninyi watu wenye uele-
waji:*
Mungu wa kweli hawezi
kamwe kuwazia kutenda
uovu,[f]
Na Mweza-Yote hawezi
kamwe kutenda kosa![g]
11 Kwa maana atamlipa
mwanadamu kulingana
na matendo yake[h]
Na kumletea matokeo ya
njia zake.
12 Kwa hakika, Mungu hate-
ndi uovu;[i]
Mweza-Yote hapotoshi
haki.[j]
13 Ni nani aliyempa mamlaka
ya kusimamia dunia,
Na ni nani aliyemweka
asimamie ulimwengu
mzima?*

34:10 * Tnn., “moyo.” 34:13 * Au “dunia inayokaliwa.”

SURA YA 34
a Ayu 29:14; Ayu 33:9
b Ayu 27:2
c Ayu 9:17, 18
d Met 1:10, 15; Met 4:14
e Ayu 9:22-24; Ayu 35:3
f Mwa 18:25; 2Nya 19:7; Zb 92:15
g Kum 32:4; Ro 9:14; Ebr 6:10
h 1Nya 28:9; Zb 62:12; Met 24:12; Yer 32:19; Eze 33:20; Ro 2:6; 2Ko 5:10; Gal 6:7; 1Pe 1:17; Ufu 22:12
i Yak 1:13
j Zb 89:14; Zb 97:2; Zb 99:4; Ro 2:11

Safu ya 2
a Zb 104:29; Mhu 12:7; Isa 42:5; Mdo 17:25
b Mwa 3:19; Zb 146:4; Mhu 3:20
c Kut 22:28; Mhu 8:2-4; Mhu 10:20
d Kum 10:17; 2Nya 19:7; Mdo 10:34; Ro 2:11; Efe 6:9
e Ayu 31:13-15; Met 22:2
f Zb 73:3, 19; Mdo 12:21-23
g Kut 12:29; Da 5:30
h 1Sa 25:38
i Mwa 6:5; 2Nya 16:9; Ayu 31:4; Met 5:21; Met 15:3; Yer 16:17; Yer 32:19; 1Pe 3:12
j Zb 139:11, 12; Isa 29:15; Yer 23:24; Amo 9:3; Ebr 4:13

14 Akiwakazia fikira,*
Akijikusanyia roho yao na
pumzi yao,[a]
15 Wanadamu wote wataa-
ngamia* pamoja,
Nao watarudi mavumbini.[b]
16 Basi ikiwa mna uelewaji,
sikilizeni mambo haya;
Sikilizeni kwa makini
ninayosema.
17 Je, mtu anayechukia haki
anapaswa kuongoza,
Au je, mtamhukumu mwe-
nye nguvu ambaye ni
mwadilifu?
18 Je, mtamwambia mfalme,
‘Wewe hufai kitu,’
Au viongozi, ‘Ninyi ni
waovu’?[c]
19 Kuna Yule asiyewapende-
lea wakuu
Na ambaye hawapendelei
matajiri na kuwapuuza
maskini,*[d]
Kwa maana wote ni kazi ya
mikono yake.[e]
20 Wanaweza kufa ghafla,[f]
katikati ya usiku;[g]
Wanatikisika kwa nguvu
na kufa;
Hata wenye nguvu
huondolewa, lakini
si kwa mikono ya
wanadamu.[h]
21 Kwa maana macho ya
Mungu hutazama njia
za mwanadamu,[i]
Naye huziona hatua zake
zote.
22 Hakuna giza wala kivuli
kizito
Ambamo watenda maovu
wanaweza kujificha.[j]

34:14 * Tnn., “moyo wake.” 34:15 * Tnn., “Miili yote itaangamia.” 34:19 * Au “watu maarufu na kuwapuuza watu wa hali ya chini.”

23 Kwa maana Mungu hajaweka wakati hususa wa mwanadamu yeyote
Kufika mbele zake ili ahukumiwe.
24 Huwapondaponda wenye nguvu bila kuhitaji kufanya uchunguzi
Na kuwaweka wengine mahali pao.[a]
25 Kwa maana anajua wanayofanya;[b]
Huwapindua wakati wa usiku, nao huangamizwa.[c]
26 Huwapiga kwa sababu ya uovu wao,
Mahali ambapo watu wote wanaweza kuona,[d]
27 Kwa sababu wameacha kumfuata[e]
Nao hawaheshimu yoyote kati ya njia zake;[f]
28 Wanasababisha maskini wamlilie,
Hivi kwamba anasikia kilio cha wasio na uwezo.[g]
29 Mungu akikaa kimya, ni nani anayeweza kumshutumu?
Akiuficha uso wake, ni nani anayeweza kumwona?
Iwe ni kwa taifa au mtu mmoja, matokeo ni yaleyale,
30 Ili mtu anayemkataa Mungu* asitawale[h]
Au kuwawekea wengine mitego.
31 Je, kuna yeyote anayeweza kumwambia Mungu,
'Nimeadhibiwa, ingawa sijafanya kosa lolote;[i]
32 Nifundishe jambo ambalo nimeshindwa kuona;
Ikiwa nimetenda kosa lolote, sitalirudia tena'?
33 Je, akuthawabishe kwa masharti yako wakati unakataa hukumu yake?
Amua mwenyewe, si mimi.
Basi niambie mambo unayojua vema.
34 Watu wenye uelewaji* wataniambia
—Mtu yeyote mwenye hekima anayenisikiliza—
35 'Ayubu anazungumza bila ujuzi,[a]
Na maneno yake hayana ufahamu.'
36 Acha Ayubu ajaribiwe* kikamili
Kwa sababu majibu yake ni kama ya watu waovu!
37 Anaongeza uasi kwenye dhambi yake;[b]
Anapiga makofi kwa dharau mbele yetu
Na kusema maneno mengi dhidi ya Mungu wa kweli!"[c]

35 Elihu akaendelea kusema:
2 "Je, unasadiki kabisa kwamba uko sahihi hivi kwamba unasema,
'Mimi ni mwadilifu kuliko Mungu'?[d]
3 Kwa maana unasema, 'Hilo linakuhusuje?*
Je, hali yangu ni bora kuliko kama ningetenda dhambi?'[e]
4 Nitakujibu wewe
Na rafiki zako[f] walio pamoja nawe.
5 Tazama mbinguni uone,
Yaangalie mawingu,[g]

SURA YA 34
a Eze 21:26, 27; Da 2:21; Da 4:25
b Ho 7:2
c 1Sa 4:17; Da 5:30
d Hes 12:10
e 1Sa 15:11
f Zb 28:5
g Kut 22:22, 23; Yak 5:4
h Ayu 13:16; Ayu 27:8
i Da 9:7; Ro 3:23

Safu ya 2
a Ayu 35:16; Ayu 38:2; Ayu 42:3
b Ayu 10:1; Ayu 19:6
c Ayu 35:2

SURA YA 35
d Ayu 10:7; Ayu 16:16, 17; Ayu 34:5
e Ayu 9:22-24; Ayu 34:9; Zb 73:13
f Ayu 2:11
g Zb 68:34

34:30 * Au "mwasi imani."

34:34 * Tnn., "moyo." 34:36 * Au labda, "Baba yangu, acha Ayubu ajaribiwe." 35:3 * Inaelekea anamwambia Mungu.

ambayo yako mbali sana
juu yako.
6 Ukitenda dhambi, una-
muumizaje?[a]
Dhambi zako zikiongeze-
ka, unamwathirije?[b]
7 Ukiwa mwadilifu, unampa
nini;
Anapokea nini kutoka
kwako?[c]
8 Uovu wako unamwathiri
tu mwanadamu kama
wewe,
Na uadilifu wako, bina-
damu.
9 Watu hulia kwa sauti wa-
napokandamizwa sana;
Wanalia wapate kitulizo
kutoka chini ya mamlaka
ya* wenye nguvu.[d]
10 Lakini hakuna anayeuliza,
'Yuko wapi Mungu, Muu-
mba wangu Mkuu,[e]
Yule anayesababisha
nyimbo ziimbwe usiku?'[f]
11 Hutufundisha[g] kuliko wa-
nyama mwitu wa dunia,[h]
Naye hutufanya tuwe na
hekima kuliko ndege wa
angani.
12 Watu hulia kwa sauti, laki-
ni Yeye hajibu,[i]
Kwa sababu ya kiburi cha
waovu.[j]
13 Kwa kweli Mungu hasiki-
lizi kilio kisicho na
maana;*[k]
Mweza-Yote hakisikilizi.
14 Sembuse wewe unapolala-
mika kwamba humwoni![l]
Kesi yako iko mbele zake,
kwa hiyo unapaswa ku-
mngojea kwa hamu.[m]
15 Kwa maana hajakuadhibu
kwa hasira;
Wala hajakazia fikira
maneno unayosema
haraka-haraka bila kufi-
kiri.[a]
16 Ayubu hufumbua kinywa
chake wazi kwa ubatili;
Huongea maneno mengi
bila ujuzi."[b]

36 Elihu akaendelea kusema:
2 "Uwe na subira
zaidi ninapoendelea
kueleza,
Kwa maana bado nina ma-
neno ya kusema kwa
niaba ya Mungu.
3 Nitazungumza kwa kina
kuhusu ninayojua,
Nami nitatangaza kwamba
uadilifu ni wa Muumba
wangu.[c]
4 Kwa kweli maneno yangu
si ya uwongo;
Yule ambaye ni mkamilifu
katika ujuzi[d] yuko hapa
mbele yako.
5 Kwa kweli, Mungu ana
nguvu,[e] naye hamkatai
yeyote;
Yeye ni mkuu katika nguvu
zake za uelewaji.*
6 Hatawaacha waovu wae-
ndelee kuishi,[f]
Lakini huwapa haki wa-
naoteseka.[g]
7 Yeye haondoi macho yake
kwa waadilifu;[h]
Huwaketisha kwenye viti
vya ufalme pamoja na
wafalme,*[i] nao wana-
kwezwa milele.
8 Lakini ikiwa wamefungwa
kwa pingu
Na kunaswa na kamba za
mateso,

35:9 *Tnn., "kutoka mkononi mwa."
35:13 *Au "hasikilizi uwongo."

36:5 *Tnn., "moyo." 36:7 *Au labda, "Huwaketisha wafalme kwenye viti vya ufalme."

SURA YA 35
a Met 8:36; Met 9:12
b Met 19:3
c Ro 11:35
d Met 29:2
e Isa 51:12, 13; 1Pe 4:19
f Zb 42:8; Zb 149:5; Mdo 16:25
g Zb 94:12; Isa 48:17
h Mwa 1:26
i Zb 18:41
j Met 1:28, 29; 1Pe 5:5
k Met 15:29; Isa 1:15; Yer 11:11
l Ayu 9:11
m Zb 37:5

Safu ya 2
a Zb 103:10-12
b Ayu 34:35; Ayu 38:2

SURA YA 36
c Kum 32:4; Zb 11:7; Zb 139:14; Da 9:14; Ufu 15:3
d 1Sa 2:3; Ayu 37:16
e Zb 24:8; Zb 99:4; Yer 32:18
f Zb 9:17; Zb 68:2; 2Pe 2:9
g Zb 10:14; Zb 140:12; Met 22:22, 23
h Zb 33:18; Zb 34:15
i Zb 78:70, 71; Zb 113:7, 8; Isa 9:7

9 Huwafunulia mambo waliyotenda,
Uovu wao uliosababishwa na kiburi chao.
10 Hufungua masikio yao ili wapokee marekebisho
Na kuwaambia waache kutenda makosa.[a]
11 Wakitii na kumtumikia,
Wataishi siku zao zote kwa ufanisi,
Na miaka yao itafurahisha.[b]
12 Lakini wasipotii, wataangamia kwa upanga*[c]
Na kufa bila ujuzi.
13 Wanaomkataa Mungu* moyoni watakuwa na kinyongo.
Hawalilii msaada hata anapowafunga.
14 Wanakufa wakiwa bado vijana,[d]
Wakitumia* maisha yao miongoni mwa wanaume makahaba wa hekaluni.[e]
15 Lakini Mungu huwaokoa wanaoteseka wakati wanapoteseka;
Hufungua sikio lao wanapokandamizwa.
16 Hukuvuta mbali kutoka kwenye ukingo wa taabu[f]
Na kukuleta mahali penye nafasi kubwa, pasipo na vizuizi,[g]
Na meza yako itakuwa na chakula chenye lishe ili kukufariji.[h]
17 Kisha utaridhika na hukumu itakayowapata waovu,[i]
Hukumu itakapotolewa na haki kutetewa.
18 Lakini jihadhari ghadhabu isikufanye uwe na chuki,*[a]
Wala usikubali rushwa kubwa ikupotoshe.
19 Je, kilio chako cha kuomba msaada
Au mojawapo ya jitihada zako nyingi inaweza kukuepusha na taabu?[b]
20 Usiutamani usiku,
Watu wanapotoweka katika makao yao.
21 Jihadhari usigeukie kutenda uovu,
Kuchagua uovu badala ya mateso.[c]
22 Tazama! Mungu amekwezwa katika nguvu zake;
Ni nani aliye mfundishaji kama yeye?
23 Ni nani ameelekeza* njia yake[d]
Au kumwambia, ‘Jambo ulilotenda si sawa’?[e]
24 Kumbuka kuzitukuza kazi zake,[f]
Ambazo wanadamu wameimba kuzihusu.[g]
25 Wanadamu wote wameziona,
Mwanadamu anayeweza kufa huzitazama kutoka mbali.
26 Naam, Mungu ni mkuu kuliko tunavyoweza kujua;[h]
Idadi ya miaka yake haiwezi kufahamika.*[i]
27 Yeye huvuta juu matone ya maji;[j]
Yanaganda na kuwa mvua kutokana na ukungu wake;

36:12 *Au “kwa silaha.” 36:13 *Au “Waasi imani.” 36:14 *Au labda, “Wakimaliza.”

36:18 *Au “upige makofi kwa chuki.” 36:23 *Au labda, “amechambua; amemfanya awajibike kuhusu.” 36:26 *Au “haichunguziki.”

SURA YA 36
a Eze 18:30
b Yer 26:13
c Ayu 33:16-18 Isa 1:19, 20 Ro 2:8
d Zb 55:23
e 1Fa 14:24
f Isa 30:21
g Zb 18:19
h Isa 55:2
i Met 2:22 Yer 25:31

Safu ya 2
a Met 19:19 Met 29:22
b Ayu 34:20 Zb 33:16 Met 11:4
c Ebr 11:24, 25
d Isa 40:14
e Ayu 34:10 Ro 9:14
f Zb 92:5 Zb 104:24
g Kut 15:1
h Zb 145:3 Zb 148:13 Ufu 15:3
i Zb 90:2 Zb 102:25-27 1Ti 1:17 Ebr 1:10-12
j Mwa 2:6 Amo 5:8

28 Kisha mawingu huyamwaga chini;[a]
Yanawanyeshea wanadamu.
29 Kuna yeyote anayeweza kuelewa matabaka ya mawingu,
Mngurumo unaotoka katika hema lake?*[b]
30 Tazama jinsi anavyoitandaza radi*[c] yake juu yake
Na kufunika vilindi vya# bahari.
31 Kwa vitu hivyo yeye huwategemeza* watu;
Huwapa chakula kwa wingi.[d]
32 Hufunika radi kwa mikono yake,
Naye huielekeza kwenye shabaha yake.[e]
33 Mngurumo wake husimulia kumhusu,
Hata mifugo husema ni nani anayekuja.*

37 "Kwa sababu hiyo moyo wangu hupigapiga
Na kuruka kutoka mahali pake.
2 Sikiliza kwa makini mrindimo wa sauti yake
Na mngurumo unaotoka kinywani mwake.
3 Huuachilia kwa ghafla chini ya mbingu zote
Na kuituma radi yake[f] mpaka kwenye miisho ya dunia.
4 Kisha sauti ya mngurumo husikika;
Hunguruma kwa sauti yenye fahari,[g]
Naye haizuii radi sauti yake inaposikiwa.
5 Mungu hunguruma kwa sauti yake[a] kwa njia inayostaajabisha;
Hufanya mambo makuu ambayo hatuwezi kuelewa.[b]
6 Kwa maana huiambia theluji, 'Anguka duniani,'[c]
Na mvua kubwa, 'Nyesha kwa nguvu.'[d]
7 Mungu husimamisha shughuli zote za wanadamu*
Ili kila mwanadamu anayeweza kufa ajue kazi Yake.
8 Wanyama wa mwituni huingia katika mapango yao
Na kubaki katika makao yao.
9 Upepo wa dhoruba huvuma kutoka katika chumba chake,[e]
Na baridi huletwa na pepo za kaskazini.[f]
10 Kwa pumzi ya Mungu, barafu hutokea,[g]
Na maji mengi huganda kabisa.[h]
11 Naam, huyalemea mawingu kwa mvuke;
Hutawanya radi yake[i] mawinguni;
12 Huzunguka-zunguka anakoyaelekeza;
Hutekeleza chochote anachoamuru[j] juu ya dunia inayokaliwa.*
13 Iwe ni adhabu*[k] au kwa ajili ya nchi
Au kwa ajili ya upendo mshikamanifu, yeye husababisha yatendeke.[l]

36:29 *Tnn., "kibanda chake." 36:30 *Tnn., "nuru." #Tnn., "mizizi ya." 36:31 *Au labda, "huwatetea." 36:33 *Au labda, "husema ni nini kinachokuja."

37:7 *Tnn., "huweka muhuri juu ya mkono wa kila mwanadamu." 37:12 *Au "ardhi inayozaa." 37:13 *Tnn., "fimbo."

SURA YA 36
a Met 3:20; Isa 55:10; Yer 14:22
b 2Sa 22:12
c Ayu 37:3
d Mdo 14:17
e 2Sa 22:15; Zb 18:14; Zb 144:6

SURA YA 37
f Ayu 37:11; Zb 97:4
g Ayu 40:9; Zb 29:3; Zb 68:33

Safu ya 2
a 2Sa 22:14
b Mhu 3:11; Ufu 15:3
c Zb 147:16
d Amo 9:6
e Zb 104:3
f Met 25:23
g Zb 147:16
h Ayu 38:29, 30
i Ayu 37:3
j Zb 148:8
k Kut 9:23; 1Sa 12:17, 18
l 1Fa 18:45; Ayu 36:29, 31; Ayu 38:25-27; Yak 5:17, 18

14 Sikiliza hili, Ayubu;
Tulia na utafakari kwa makini kazi za Mungu zinazostaajabisha.[a]
15 Je, unajua jinsi Mungu anavyoyaongoza* mawingu
Na jinsi anavyosababisha radi imweke kutoka katika mawingu yake?
16 Je, unajua jinsi mawingu yanavyoelea?[b]
Hizi ni kazi zinazostaajabisha za Yule ambaye ni mkamilifu katika ujuzi.[c]
17 Kwa nini mavazi yako yanapata joto
Wakati dunia imetulia kwa sababu ya upepo wa kusini?[d]
18 Je, waweza, pamoja naye, kuzitandaza* anga[e]
Zilizo ngumu kama kioo cha chuma?
19 Tuambie tunalopaswa kumwambia;
Hatuwezi kumjibu kwa sababu tuko gizani.
20 Je, anapaswa kuambiwa kwamba ninataka kuzungumza?
Au kuna yeyote ambaye amesema jambo ambalo lazima ajulishwe?[f]
21 Hata hawawezi kuona nuru,*
Ingawa inang'aa angani,
Mpaka upepo unapopita na kuondoa kabisa mawingu.
22 Fahari inayong'aa kama dhahabu hutoka kaskazini;
Utukufu wa Mungu[g] unaogopesha.
23 Hatuwezi kumwelewa Mweza-Yote;[a]
Ana nguvu nyingi,[b]
Na hapotoshi kamwe haki[c] na uadilifu wake mwingi.[d]
24 Kwa hiyo watu wanapaswa kumwogopa.[e]
Kwa sababu yeye hapendi yeyote anayefikiri ana hekima."[f]

38 Kisha Yehova akamjibu Ayubu kutoka katika dhoruba ya upepo:[g]
2 "Ni nani huyu anayepotosha mashauri yangu
Na kuzungumza bila ujuzi?[h]
3 Tafadhali, jitayarishe* kama mwanamume;
Nitakuuliza maswali, nawe unijibu.
4 Ulikuwa wapi nilipoweka misingi ya dunia?[i]
Niambie, ikiwa unafikiri unaelewa.
5 Ni nani aliyeweka vipimo vyake, ikiwa unajua,
Au ni nani aliyenyoosha kamba ya kupimia juu yake?
6 Nguzo zake zilizamishwa ndani ya nini,
Au ni nani aliyeweka jiwe lake la pembeni,[j]
7 Nyota za asubuhi[k] zilipopaza kelele pamoja kwa shangwe,
Na wana wote wa Mungu*[l] wakaanza kushangilia kwa sauti?
8 Na ni nani aliyeizuia bahari nyuma ya milango[m]
Ilipotoka kwa nguvu katika tumbo la uzazi,

**SURA YA 37**
a Zb 111:2; Zb 145:5
b Ayu 36:29
c Ayu 36:4; Zb 18:30; Zb 104:24
d Lu 12:55
e Isa 44:24
f Ro 11:34
g 1Nya 16:27; Zb 8:1

**Safu ya 2**
a Zb 145:3; Mhu 3:11; Ro 11:33
b 1Nya 29:11; Ayu 36:22; Isa 40:26
c Kum 32:4; Zb 33:5; Zb 37:28
d Zb 11:7; Zb 71:19
e Zb 33:8; Met 1:7; Mt 10:28
f Met 3:7; Mt 11:25; Ro 11:20; Ro 12:16; 1Ko 1:26

**SURA YA 38**
g Kut 19:16, 19; 1Fa 19:11
h Ayu 42:3
i Mwa 1:1; Ne 9:6; Zb 136:6; Met 8:29; Ebr 1:10
j Zb 104:5
k Ufu 22:16
l Mwa 6:2; 1Fa 22:19; Ayu 1:6; Ayu 2:1; Zb 89:6
m Zb 33:7; Met 8:29

**37:15** *Au "anavyoyaamuru." **37:18** *Au "kuzikunjua." **37:21** *Yaani, ya jua.

**38:3** *Tnn., "jifunge." **38:7** *Msemo wa Kiebrania unaorejelea malaika, wana wa Mungu.

9 Nilipoivalisha mawingu
Na kuifunika kwa* giza zito,
10 Nilipoiwekea mpaka wangu
Na kuweka makomeo yake na milango yake mahali pake,[a]
11 Nami nikaiambia, 'Unaweza kufika hapa, lakini usipite hapa;
Hapa ndipo mawimbi yako ya kifahari yatakapokomea'?[b]
12 Je, umewahi kuiamuru* asubuhi
Au kuyafanya mapambazuko yajue mahali pake,[c]
13 Ili yaenee mpaka kwenye miisho ya dunia
Na kuwakung'uta waovu kutoka humo?[d]
14 Dunia hubadilika kama udongo wa mfinyanzi utiwapo muhuri,
Na vitu vilivyomo hung'aa kama mapambo ya vazi.
15 Lakini waovu hunyimwa nuru yao,
Na mkono wao ulioinuliwa huvunjwa.
16 Je, umeshuka chini kwenye chemchemi za bahari
Au kuchunguza vilindi vya maji?[e]
17 Je, umeonyeshwa malango ya kifo,[f]
Au umeona malango ya giza zito?*[g]
18 Je, umeelewa upana mkubwa sana wa dunia?[h]
Niambie, ikiwa unajua haya yote.

38:9 *Au "kuifungafunga katika." 38:12 *Tnn., "Je, katika siku zako umeiamuru." 38:17 *Au "kivuli cha kifo."

SURA YA 38
a Mwa 1:9; Yer 5:22
b Met 8:29
c Mwa 1:5; Zb 74:16
d Ayu 24:15; 1Th 5:7
e Mwa 1:2; Zb 77:19
f Zb 9:13; Mt 16:18
g Ayu 10:21, 22
h Zb 74:17; Zb 89:11

Safu ya 2
a Isa 45:7
b Ayu 37:6
c Yos 10:11; Isa 30:30
d Kut 9:24; Eze 13:13
e Zb 135:7
f Ayu 28:26
g Zb 104:13; Zb 107:35
h Zb 147:7, 8
i 1Sa 12:18; Isa 30:23; Yer 5:24
j Mwa 27:28

19 Nuru hukaa upande gani?[a]
Na makao ya giza yako wapi,
20 Ili ulipeleke katika eneo lake
Na kuelewa vijia vinavyoelekea nyumbani kwake?
21 Je, unajua hayo kwa sababu ulikuwa tayari umezaliwa
Na idadi ya miaka yako ni mingi?*
22 Je, umeingia kwenye maghala ya theluji,[b]
Au umeyaona maghala ya mvua ya mawe,[c]
23 Ambayo nimeyahifadhi kwa ajili ya wakati wa taabu,
Kwa ajili ya siku ya mapigano na vita?[d]
24 Nuru* hutawanywa kutoka upande gani,
Na upepo wa mashariki huvuma duniani kutoka wapi?[e]
25 Ni nani amechimba mtaro kwa ajili ya mafuriko
Na kutengeneza kijia kwa ajili ya mawingu ya dhoruba yenye ngurumo,[f]
26 Na kuifanya mvua inyeshe mahali ambapo watu hawaishi,
Nyikani ambako hakuna wanadamu,[g]
27 Ili kutosheleza maeneo yaliyoharibiwa yenye ukiwa
Na kufanya majani yachipuke?[h]
28 Je, mvua ina baba,[i]
Au ni nani baba ya matone ya umande?[j]
29 Barafu ilitoka kwenye tumbo la uzazi la nani,

38:21 *Tnn., "Na idadi ya siku zako ni nyingi?" 38:24 *Au labda, "Radi."

Na ni nani aliyeizaa theluji
ya mbinguni[a]
**30** Maji yanapofunikwa kana
kwamba na jiwe,
Na sehemu ya juu ya vilindi vya maji inapoganda
kabisa?[b]
**31** Je, unaweza kufunga kamba za kundi la nyota la
Kima*
Au kufungua kamba za kundi la nyota la Kesili?#[c]
**32** Je, unaweza kuliongoza
nje kundi la nyota* katika majira yake
Au kulielekeza kundi la
nyota la Ashi# pamoja na
wanawe?
**33** Je, unajua sheria zinazoongoza mbingu,[d]
Au unaweza kutumia
mamlaka ya sheria hizo*
duniani?
**34** Je, unaweza kuinua sauti
yako mpaka mawinguni
Ili kusababisha mafuriko
ya maji yakufunike?[e]
**35** Je, unaweza kuutuma
umeme wa radi?
Je, utakuja na kukwambia,
'Niko hapa!'?
**36** Ni nani aliyeweka hekima
mawinguni*[f]
Au kuyapa uelewaji matukio ya angani?#[g]
**37** Ni nani aliye na hekima ya
kutosha kuhesabu mawingu,
Au ni nani anayeweza
kuinamisha mitungi ya
maji ya mbinguni[a]
**38** Mavumbi yanapomiminika
na kugandamana
Na mabonge ya udongo
yanaposhikamana?
**39** Je, unaweza kumwindia
simba mawindo
Au kutosheleza hamu ya
chakula ya wanasimba[b]
**40** Wanapojikunyata katika
maficho yao
Au wanaponyemelea mapangoni mwao?
**41** Ni nani anayemtayarishia
chakula kunguru[c]
Makinda wake wanapomlilia Mungu wakiomba
msaada
Na kutangatanga kwa
sababu hawana chakula?

**39** "Je, unajua mbuzi wa
milimani huzaa wakati
gani?[d]
Je, umewahi kuwatazama
paa wakizaa watoto
wao?[e]
**2** Je, wewe huhesabu miezi
ambayo wanabeba mimba?
Je, unajua wakati wanapozaa?
**3** Wao huchuchumaa wanapozaa watoto wao,
Na uchungu wao wa kuzaa
huisha.
**4** Watoto wao hupata nguvu
na kukua mbugani;
Huenda zao na hawarudi.
**5** Ni nani aliyemwacha huru
punda mwitu,[f]
Na ni nani aliyemfungua
kamba punda mwitu?
**6** Nimelifanya jangwa tambarare kuwa makao
yake

---

**38:31** *Labda ni nyota zinazoitwa Pleiadesi katika kundi la nyota la Taurusi, au Ng'ombe. #Labda ni kundi la nyota la Orioni. **38:32** *Tnn., "Mazarothi." Kwenye 2Fa 23:5, neno linalohusiana na hilo ambalo liko katika wingi linarejelea makundi ya nyota za unajimu. #Labda ni kundi la nyota la Dubu Mkubwa (Kundi Kubwa la Ursa). **38:33** *Au labda, "mamlaka Yake." **38:36** *Au labda, "ndani ya mwanadamu." #Au labda, "kuweka uelewaji akilini."

SURA YA 38
*a* Zb 147:16
*b* Ayu 37:10
*c* Amo 5:8
*d* Met 3:19, Yer 31:35, Yer 33:25
*e* Zek 10:1
*f* Yer 10:12
*g* Zb 136:5, Met 3:20

Safu ya 2
*a* Yer 10:13
*b* Zb 104:21, Zb 145:15, 16, Nah 2:12
*c* Zb 147:9, Mt 6:26, Lu 12:24

SURA YA 39
*d* Zb 104:18
*e* Zb 29:9
*f* Ayu 24:5, Zb 104:10, 11

Na nchi yenye chumvi
kuwa makazi yake.
7 Yeye hudharau vurugu za
mji;
Hasikii kelele za mtu ana-
yemwongoza.
8 Hutangatanga milimani,
akitafuta malisho,
Akitafuta mmea wowote
wa kijani.
9 Je, fahali mwitu yuko
tayari kukutumikia?[a]
Je, atalala zizini mwako*
usiku?
10 Je, utamfunga fahali mwi-
tu kwa kamba ili alime,
Au, je, atakufuata ili
alime* bondeni?
11 Je, utazitumaini nguvu
zake nyingi
Na kumwacha afanye kazi
zako ngumu?
12 Je, utamtegemea akuletee
mavuno yako,*
Na je, atayakusanya kwe-
nye uwanja wako wa
kupuria?
13 Mabawa ya mbuni hupiga-
piga kwa shangwe,
Lakini, je, mabawa na
manyoya yake yanaweza
kulinganishwa na ya
korongo?[b]
14 Kwa maana yeye huacha
mayai yake ardhini,
Na kuyapasha joto mavu-
mbini.
15 Yeye husahau kwamba
mguu fulani unaweza
kuyavunja
Au kwamba mnyama wa
mwituni anaweza kuya-
kanyaga.
16 Huwatendea wanawe kwa
ukatili, kana kwamba si
wake;[a]
Haogopi kwamba huenda
kazi yake ngumu ikawa
ya bure.
17 Kwa maana Mungu ame-
mnyima* hekima
Naye hajamgawia uelewaji.
18 Lakini anapoinuka na ku-
pigapiga mabawa yake,
Humcheka farasi na yule
aliyempanda.
19 Je, ni wewe unayempa fa-
rasi nguvu zake?[b]
Je, unamvika shingoni
manyoya marefu yanayo-
tikisika?
20 Je, unaweza kumfanya
aruke kama nzige?
Mkoromo wake wa mari-
ngo unatisha.[c]
21 Yeye hukwangua ardhi
bondeni na kushangilia
kwa nguvu;[d]
Hukimbia kwenda vitani.*[e]
22 Huicheka hofu na haogopi
chochote.[f]
Harudi nyuma kwa sababu
ya upanga.
23 Podo la mishale hutoa
sauti kando yake,
Mkuki na fumo humeta-
meta.
24 Husonga mbele* huku aki-
tetemeka kwa msisimko,
Hawezi kusimama tuli ana-
posikia# mlio wa pembe.
25 Pembe inapolia, husema,
'Aha!'
Hunusa vita kutoka mbali
sana
Na kusikia kelele za maka-
manda na kelele za vita.[g]

SURA YA 39
a Kum 33:17
b Zb 104:17; Zek 5:9

Safu ya 2
a Omb 4:3
b Zb 147:10; Isa 31:1
c Yer 8:16
d Amu 5:22; Zb 32:9
e Met 21:31; Yer 46:9; Yer 47:3; Hab 1:8
f Isa 5:28; Yer 8:6
g Yer 46:4

39:9 * Au "katika hori lako." 39:10 * Au "alime matuta." 39:12 * Tnn., "mbegu zako."
39:17 * Tnn., "amemfanya asahau." 39:21 * Tnn., "Huenda kukutana na silaha." 39:24 * Tnn., "Humeza ardhi (dunia)." # Au labda, "Haamini."

26 Je, ni kwa uelewaji wako
kwamba kipanga huruka,
Akiyatandaza mabawa
yake kuelekea kusini?
27 Au, je, ni kwa agizo lako
kwamba tai hupaa juu[a]
Na kujenga kiota chake
juu sana,[b]
28 Na kulala usiku kucha juu
ya jabali,
Akiishi kwenye ngome
yake juu ya mwamba
uliochongoka?*
29 Akiwa hapo yeye hutafuta
chakula;[c]
Macho yake hutazama
mbali sana.
30 Makinda yake hufyonza
damu;
Na penye mzoga, ndipo
alipo."[d]

40 Yehova akaendelea kumjibu Ayubu:
2 "Je, mtu anayetafuta
makosa anapaswa kushindana na Mweza-Yote?[e]
Acha yule anayetaka kumkaripia Mungu ajibu."[f]
3 Ayubu akamjibu Yehova:
4 "Tazama! Mimi sistahili.[g]
Nitakujibu nini?
Ninafunika kinywa changu
kwa mkono.[h]
5 Niliongea mara moja, lakini sitajibu tena;
Mara mbili, lakini sitaongea tena."
6 Kisha Yehova akamjibu
Ayubu kutoka katika dhoruba
ya upepo:[i]
7 "Tafadhali, jitayarishe*
kama mwanamume;
Nitakuuliza maswali, nawe
unijibu.[j]
8 Je, utatilia shaka* haki yangu?
Je, utanishutumu ili uwe
mwadilifu?[a]
9 Je, una mkono wenye
nguvu kama mkono wa
Mungu wa kweli,[b]
Au je, sauti yako inaweza
kunguruma kama yake?[c]
10 Tafadhali, jipambe kwa
utukufu na ukuu;
Jivike heshima na fahari.
11 Mwaga ghadhabu ya hasira yako;
Mtazame kila mwenye kiburi, umshushe chini.
12 Mtazame kila mwenye kiburi, umnyenyekeze,
Na uwakanyage waovu mahali wanaposimama.
13 Wafiche wote mavumbini;
Wafunge* mahali palipofichika,
14 Ndipo hata mimi nitakapokiri mbele yako*
Kwamba mkono wako wa
kulia unaweza kukuokoa.
15 Tazama, huyu ni Behemothi* niliyemuumba kama
nilivyokuumba.
Yeye hula majani kama
ng'ombe dume.
16 Tazama nguvu zilizo kiunoni mwake
Na nguvu zilizo katika misuli ya tumbo lake!
17 Huukaza mkia wake kama
mwerezi;
Kano za mapaja yake zimefumwa pamoja.
18 Mifupa yake ni mabomba
ya shaba;

SURA YA 39
a Met 23:5 Isa 40:31
b Yer 49:16 Oba 4
c Ayu 9:26 Yer 49:22
d Mt 24:28

SURA YA 40
e Ayu 33:12, 13 Isa 45:9
f Ayu 13:3 Ayu 23:3-5 Ayu 31:35
g Ayu 42:5, 6
h Zb 39:9 Met 30:32
i Ayu 38:1
j Ayu 38:3 Ayu 42:4

Safu ya 2
a Zb 51:4 Ro 3:4
b Kut 15:6 Zb 89:13 Isa 40:26 1Ko 10:22
c Ayu 37:4 Zb 29:3

39:28 *Tnn., "kwenye jino la jabali."
40:7 *Tnn., "jifunge."
40:8 *Au "utabatilisha." 40:13 *Tnn., "Zifunge nyuso zao." 40:14 *Au "nitakapokupongeza." 40:15 *Labda ni kiboko.

Miguu yake ni kama fito za
chuma kilichofuliwa.
19 Yeye ni wa kwanza mio-
ngoni mwa kazi za
Mungu;
Ni Muumba wake tu ana-
yeweza kumkaribia kwa
upanga wake.
20 Kwa maana milima huza-
lisha chakula kwa ajili
yake,
Ambako wanyama wote wa
mwituni hucheza.
21 Hulala chini ya miti ya mi-
yungiyungi,
Kwenye kivuli cha matete
mahali penye umajimaji.
22 Miti ya miyungiyungi
humfunika kwa kivuli,
Na mierebi ya bondeni*
humzunguka.
23 Mto unaposukasuka, yeye
hashtuki.
Haogopi hata maji ya
Yordani[a] yakifurika
kinywani mwake.
24 Je, kuna yeyote anaye-
weza kumkamata akiwa
macho,
Au kumtoboa pua kwa
kulabu?*

41 "Je, unaweza kumvua
Lewiathani*[b] kwa
ndoano
Au kuufunga chini ulimi
wake kwa kamba?
2 Je, unaweza kupitisha
kamba* kwenye mianzi
ya pua yake
Au kutoboa mataya yake
kwa kulabu?#
3 Je, atakusihi sana umhu-
rumie,
Au je, atazungumza nawe
kwa upole?
4 Je, atafanya agano pamo-
ja nawe,
Ili umfanye awe mtumwa
wako milele?
5 Je, utamchezea kama
ndege
Au kumfunga kamba kwa
ajili ya wasichana wako?
6 Je, wafanyabiashara wa-
tamtumia kubadilishana
bidhaa?
Je, watamgawanya mio-
ngoni mwao?
7 Je, utaijaza ngozi yake
mikuki[a]
Au kichwa chake mikuki
ya kuvulia samaki?
8 Mguse kwa mkono wako;
Utakumbuka vita hivyo na
kamwe hutarudia kufa-
nya hivyo!
9 Ni kazi bure kujaribu ku-
mtiisha.
Ukimwona tu utashtuka.*
10 Hakuna anayethubutu
kumchokoza.
Basi ni nani anayeweza
kukabiliana nami?[b]
11 Ni nani aliyenipa kitu
chochote kwanza ili
nimlipe?[c]
Chochote kilicho chini ya
mbingu ni changu.[d]
12 Sitakaa kimya kuhusu
miguu yake,
Kuhusu nguvu zake na
mwili wake wenye umbo
zuri.
13 Ni nani aliyemvua vazi
lake la nje?
Ni nani atakayeingia ka-
tikati ya mataya yake
yaliyo wazi?
14 Ni nani anayeweza kuifu-
ngua kwa nguvu milango
ya kinywa chake?*

SURA YA 40
a Yos 3:15

SURA YA 41
b Zb 104:25, 26

Safu ya 2
a Ayu 41:26
b 2Nya 20:6
Da 4:35
Mdo 11:17
Ro 9:19
c Ro 11:35
d Kum 10:14
Zb 24:1
Zb 50:12
1Ko 10:26

40:22 *Au "korongoni." 40:24 *Tnn., "mtego." 41:1 *Labda ni mamba. 41:2 *Tnn., "unyasi." #Tnn., "mwiba."

41:9 *Au "utaanguka chini." 41:14 *Tnn., "uso wake."

Meno yake kuzunguka
kinywa chote yanatisha.
15 Mgongo wake una safu za
magamba*
Yaliyoshikamana kabisa
pamoja.
16 Kila gamba limeshikamana kabisa na lingine
Hivi kwamba hewa haiwezi
kupenya katikati ya
magamba hayo.
17 Yamefungamana pamoja;
Yameshikamana na hayawezi kutenganishwa.
18 Mkoromo wake hufanya
nuru imweke,
Na macho yake ni kama
miale ya mapambazuko.
19 Mimweko ya radi hutoka
kinywani mwake;
Cheche za moto huruka
nje.
20 Moshi hufuka kutoka katika mianzi ya pua yake,
Kama tanuru linalowaka
moto wa matete.
21 Pumzi yake huwasha
makaa ya mawe,
Na mwali wa moto huruka
kutoka kinywani mwake.
22 Shingo yake ina nguvu
nyingi,
Wanaokutana naye hukimbia kwa hofu.
23 Mikunjo ya ngozi yake
imeunganishwa kabisa
pamoja;
Ni imara, kana kwamba
imetengenezwa kwa chuma, nayo haiwezi
kutikisika.
24 Moyo wake ni mgumu
kama jiwe,
Naam, ni mgumu kama
jiwe la chini la kusagia.

41:15 *Au labda, "Anajivunia safu zake za magamba."

Safu ya 2

SURA YA 41
a Ayu 41:7
b Isa 41:15

25 Anapoinuka, hata mashujaa huogopa;
Mshindo wake huwababaisha.
26 Hakuna upanga unaomfikia unaoweza kushinda;
Wala mkuki, mshale, au
ncha ya mshale.[a]
27 Yeye huona chuma kama
nyasi,
Shaba kama ubao uliooza.
28 Mshale haumfanyi akimbie;
Mawe ya kombeo huwa
kama nyasi kavu kwenye
mwili wake.
29 Yeye huona rungu kuwa
kama nyasi kavu,
Naye huucheka mvumo wa
mkuki.
30 Chini, yeye ni kama vigae
vyenye ncha kali;
Hujinyoosha kwenye
matope kama kifaa
cha kupuria.[b]
31 Hufanya vilindi vichemke
kama chungu;
Huikoroga bahari kama
chungu cha manukato.
32 Anapopita huacha njia
ikimetameta.
Mtu anaweza kudhani
kwamba vilindi vina mvi.
33 Hakuna chochote kilicho
kama yeye duniani,
Kiumbe aliyeumbwa asiogope.
34 Hukodolea macho chochote chenye kiburi.
Yeye ni mfalme wa wanyama wote wa mwituni
wenye fahari."

**42** Kisha Ayubu akamjibu Yehova:
2 "Sasa ninajua kwamba
unaweza kufanya
mambo yote

Na kwamba hakuna jambo
lolote unalokusudia lisi-
lowezekana kwako.[a]
3 Ulisema, 'Ni nani huyu
anayepotosha mashauri
yangu bila ujuzi?'[b]
Kwa hiyo nikazungumza,
lakini sikuwa na uelewaji
Kuhusu mambo yanayo-
nistaajabisha sana,
ambayo siyajui.[c]
4 Ulisema, 'Tafadhali sikili-
za, nami nitaongea.
Nitakuuliza maswali, nawe
unijibu.'[d]
5 Masikio yangu yamesikia
habari zako,
Lakini sasa ninakuona
kwa macho yangu.
6 Ndiyo sababu ninabatili-
sha* niliyosema,[e]
Nami ninatubu katika ma-
vumbi na majivu."[f]

7 Baada ya Yehova kumwa-
mbia Ayubu maneno hayo,
Yehova akamwambia Elifazi
Mtemani:
"Hasira yangu inawaka dhi-
di yako na rafiki zako wawi-
li,[g] kwa sababu hamkusema
ukweli kunihusu[h] kama alivyo-
fanya mtumishi wangu Ayubu.
8 Sasa chukueni ng'ombe
dume saba na kondoo dume
saba kisha mwende kwa mtu-
mishi wangu Ayubu, na mtoe
dhabihu ya kuteketezwa kwa
ajili yenu. Na mtumishi wa-
ngu Ayubu atasali kwa ajili
yenu.[i] Kwa hakika nitakuba-
li ombi lake* nami sitawate-
ndea kulingana na upumba-
vu wenu, kwa sababu hamku-
sema ukweli kunihusu kama
alivyofanya mtumishi wangu
Ayubu."
9 Kwa hiyo Elifazi Mtemani,
Bildadi Mshua, na Sofari
Mnaamathi wakaenda na ku-
fanya kama Yehova alivyowaa-
mbia. Kisha Yehova akakubali
sala ya Ayubu.
10 Baada ya Ayubu kusali
kwa ajili ya rafiki zake,[a]
Yehova akamwondolea Ayubu
dhiki[b] na kumrudishia ufanisi
wake.* Yehova akampa mara-
dufu ya vitu alivyokuwa navyo
awali.[c] 11 Ndugu na dada
zake wote pamoja na rafiki
zake wote wa zamani[d] waka-
ja kwake na kula pamoja naye
nyumbani mwake. Wakampa
pole na kumfariji kwa sababu
ya mateso yote ambayo Yeho-
va alikuwa ameruhusu yampa-
te. Kila mmoja wao akampa ki-
pande cha fedha na pete ya
dhahabu.
12 Kwa hiyo, Yehova alibari-
ki sehemu ya mwisho ya mai-
sha ya Ayubu kuliko ya
kwanza,[e] na Ayubu akawa na
kondoo 14,000, ngamia 6,000,
ng'ombe 2,000,* na punda jike
1,000.[f] 13 Akapata pia wana
wengine saba na mabinti we-
ngine watatu.[g] 14 Akamwi-
ta binti yake wa kwanza Yemi-
ma, wa pili Kezia, na wa tatu
Kereni-hapuku. 15 Katika
nchi yote hapakuwa na wa-
nawake warembo kama mabi-
nti wa Ayubu, na baba yao ali-
wapa urithi pamoja na ndu-
gu zao.
16 Baada ya hayo Ayubu
aliishi miaka 140, akawaona
watoto wake na wajukuu wake
—vizazi vinne. 17 Mwishowe
Ayubu akafa, baada ya kuishi
maisha marefu na yenye kuri-
dhisha.*

42:6 * Au "ninafuta." 42:8 * Tnn., "Kwa hakika nitauinua uso wake."

42:10 * Tnn., "Yehova akaondoa utekwa wa Ayubu." 42:12 * Yaani, jozi 1,000 za ng'ombe. 42:17 * Tnn., "akiwa amezeeka na akiwa amejaa siku."

SURA YA 42
a Mwa 18:14 Zb 135:6 Isa 43:13 Isa 55:10, 11 Yer 32:17 Mk 10:27 Lu 18:27
b Ayu 38:2
c Zb 40:5 Zb 139:6
d Ayu 38:3 Ayu 40:7
e Ayu 40:4
f Ezr 9:6 Zb 51:17
g Ayu 2:11
h Ayu 11:6 Ayu 15:14, 15 Ayu 22:2, 3
i Mwa 20:17 Yak 5:15

Safu ya 2
a Mt 6:14
b Ayu 2:6, 7 Yak 5:11
c Mwa 32:10 1Sa 2:7 2Nya 25:9 Met 22:4 Isa 61:7
d Ayu 19:13
e Met 3:33 Met 10:22 Ebr 11:6 Yak 5:11
f Ayu 1:3
g Ayu 1:1, 2

# ZABURI

YALIYOMO

40 Kumshukuru Mungu asiyeweza kulinganishwa na yeyote
Kazi za Mungu ni nyingi sana zisiweze kusimuliwa (5)
Dhabihu si jambo kuu kwa Mungu (6)
“Ninafurahia kufanya mapenzi yako” (8)

41 Sala katika kitanda cha ugonjwa
Mungu huwategemeza wagonjwa (3)
Asalitiwa na rafiki wa karibu (9)

42 Kumsifu Mungu akiwa Mwokozi Mtukufu
Kuwa na kiu kwa ajili ya Mungu kama paa aliye na kiu ya maji (1, 2)
“Kwa nini nimesononeka?” (5, 11)
“Mngojee Mungu” (5, 11)

43 Mungu ambaye ni Mwamuzi huokoa
“Itume nuru yako na kweli yako” (3)
“Kwa nini nimesononeka?” (5)
“Mngojee Mungu” (5)

44 Sala ya kuomba msaada
“Ni wewe uliyetuokoa” (7)
Kama “kondoo wa kuchinjwa” (22)
“Amka utusaidie!” (26)

45 Ndoa ya mfalme mtiwa-mafuta
Maneno yenye fadhili (2)
“Mungu ni kiti chako cha ufalme milele” (6)
Mfalme anautamani urembo wa bibi harusi (11)
Wana watakuwa wakuu katika dunia yote (16)

46 “Mungu ni kimbilio letu”
Kazi za Mungu zinazostaajabisha (8)
Mungu akomesha vita katika dunia yote (9)

47 Mungu ni Mfalme wa dunia yote
‘Yehova ni mwenye kuogopesha’ (2)
Mwimbieni Mungu sifa (6, 7)

48 Sayuni, jiji la Mfalme Mtukufu
Shangwe ya dunia yote (2)
Likagueni jiji na minara yake (11-13)

49 Upumbavu wa kuutumaini utajiri
Hakuna mwanadamu anayeweza kumkomboa mwingine (7, 8)
Mungu hukomboa kutoka Kaburini (15)
Utajiri hauwezi kuokoa kutoka katika kifo (16, 17)

50 Mungu huhukumu kati ya mtu mshikamanifu na mwovu
Wanaofanya agano pamoja na Mungu kwa dhabihu (5)
“Mungu mwenyewe ni Mwamuzi” (6)
Wanyama wote ni wa Mungu (10, 11)
Mungu awafichua waovu (16-21)

51 Sala ya mtu aliyetubu
Mwenye dhambi tangu alipochukuliwa mimba (5)
“Nisafishe kutoka katika dhambi yangu” (7)
“Umba moyo safi ndani yangu” (10)
Moyo uliopondeka humpendeza Mungu (17)

52 Kuutumaini upendo mshikamanifu wa Mungu
Wanaojigamba kwa sababu ya uovu waonywa (1-5)
Wasiomwogopa Mungu wanautumaini utajiri (7)

53 Ufafanuzi kumhusu mpumbavu
“Hakuna Yehova” (1)
“Hakuna yeyote anayetenda mema” (3)

54 Sala ya kuomba msaada unapokuwa kati ya maadui
“Mungu ni msaidizi wangu” (4)

55 Sala ya mtu aliyesalitiwa na rafiki
Adhihakiwa na rafiki wa karibu (12-14)
“Mtupie Yehova mzigo wako” (22)

56 Sala ya mtu anayeteswa
“Katika Mungu ninaweka tumaini langu” (4)
“Machozi yangu katika kiriba chako cha ngozi” (8)
“Mwanadamu ambaye ni duni tu atanifanya nini?” (4, 11)

57 Sala ya kuomba kibali
Kimbilio chini ya mabawa ya Mungu (1)
Maadui waanguka katika mtego wao wenyewe (6)

58 Kuna Mungu anayeihukumu dunia
Sala ya kuomba waovu waadhibiwe (6-8)

59 Mungu ni ngao na kimbilio
“Usiwaonyeshe rehema wasaliti” (5)
“Nitaimba kuhusu nguvu zako” (16)

60 Mungu huwatiisha maadui
Wokovu kutoka kwa wanadamu hauna faida yoyote (11)

“Mwadilifu atakumbukwa milele” (6)
Mtu mkarimu huwapa maskini (9)

113 Mungu aliye juu humwinua mtu wa hali ya chini
Jina la Yehova lasifiwa milele (2)
Mungu huinama chini (6)

114 Waisraeli wakombolewa kutoka Misri
Bahari ilikimbia (5)
Milima ilirukaruka kama kondoo dume (6)
Mwamba mgumu wabadilishwa kuwa chemchemi za maji (8)

115 Mungu peke yake ndiye anayepaswa kutukuzwa
Sanamu zisizo na uhai (4-8)
Wanadamu wamepewa dunia (16)
“Watu waliokufa hawamsifu Yah” (17)

116 Wimbo wa shukrani
“Nitamlipa Yehova nini?” (12)
“Nitakiinua kikombe cha wokovu” (13)
“Nitamtimizia Yehova nadhiri zangu” (14, 18)
Kifo cha washikamanifu kina thamani (15)

117 Mataifa yote yahimizwa yamsifu Yehova
Upendo mshikamanifu wa Mungu ni mkubwa (2)

118 Kushukuru kwa sababu ya ushindi wa Yehova
‘Nilimlilia Yah, naye akanijibu’ (5)
“Yehova yuko upande wangu” (6, 7)
Jiwe lililokataliwa litakuwa jiwe kuu la pembeni (22)
“Yule anayekuja katika jina la Yehova” (26)

119 Kulithamini neno la Mungu lenye thamani
‘Vijana wanaweza kuisafishaje njia yao?’ (9)
“Ninavipenda sana vikumbusho vyako” (24)
“Neno lako ni tumaini langu” (74, 81, 114)
“Jinsi ninavyoipenda sana sheria yako!” (97)
“Ufahamu mwingi kuliko walimu wangu wote” (99)
“Neno lako ni taa ya mguu wangu” (105)
‘Kiini cha neno lako ni kweli’ (160)
Wanaoipenda sheria ya Mungu wana amani (165)

120 Mgeni atamani amani
‘Niokoe kutoka kwa ulimi mdanganyifu’ (2)
“Mimi ni mtu wa amani” (7)

121 Yehova huwalinda watu wake
“Msaada wangu hutoka kwa Yehova” (2)
Yehova halali usingizi kamwe (3, 4)

122 Sala ya kuomba jiji la Yerusalemu liwe na amani
Shangwe ya kwenda katika nyumba ya Yehova (1)
Jiji lililounganishwa pamoja kama kitu kimoja (3)

123 Kumtazama Yehova ili kupata kibali
‘Kama watumishi, tunamtazama Yehova’ (2)
“Tumedharauliwa vya kutosha” (3)

124 “Kama Yehova hangekuwa pamoja nasi”
Ponyoka kutoka katika mtego uliovunjika (7)
‘Jina la Yehova ni msaada wetu’ (8)

125 Yehova huwalinda watu wake
“Kama milima inavyozunguka Yerusalemu” (2)
“Amani na iwe juu ya Israeli” (5)

126 Sayuni litarudishwa kwa shangwe
‘Yehova ametenda mambo makuu’ (3)
Baada ya kutokwa na machozi, kutakuwa na shangwe (5, 6)

127 Bila Mungu, kila kitu ni bure
“Yehova asipoijenga nyumba” (1)
Watoto ni thawabu kutoka kwa Mungu (3)

128 Furaha kwa sababu ya kumwogopa Yehova
Mke kama mzabibu unaozaa matunda mengi (3)
“Na uone Yerusalemu likipata ufanisi” (5)

129 Ashambuliwa lakini hakushindwa
Wanaolichukia Sayuni waaibishwa (5)

130 “Kutoka vilindini ninakulilia”
‘Ikiwa ungekuwa unatazama makosa’ (3)

- Msamaha wa kweli hutoka kwa Yehova (4)
- “Ninamngojea Yehova kwa hamu” (6)

131 Kuridhika kama mtoto aliyeachishwa kunyonya
- Kutotafuta mambo makubwa sana (1)

132 Daudi achaguliwa na pia Sayuni
- “Usimkatae mtiwa-mafuta wako” (10)
- Makuhani wa Sayuni wavishwa wokovu (16)

133 Kukaa pamoja kwa umoja
- Kama mafuta kwenye kichwa cha Haruni (2)
- Kama umande wa Hermoni (3)

134 Kumsifu Mungu nyakati za usiku
- “Inueni mikono yenu katika utakatifu” (2)

135 Msifuni Yah kwa sababu ya ukuu wake
- Ishara na miujiza dhidi ya Misri (8, 9)
- “Jina lako linadumu milele” (13)
- Sanamu zisizo na uhai (15-18)

136 Upendo mshikamanifu wa Yehova hudumu milele
- Mbingu na dunia ziliumbwa kwa ustadi (5, 6)
- Farao alikufa katika Bahari Nyekundu (15)
- Mungu huwakumbuka walioshuka moyo (23)
- Huwapa chakula viumbe wote walio hai (25)

137 Kando ya mito ya Babiloni
- Nyimbo za Sayuni hazikuimbwa (3, 4)
- Babiloni kuangamizwa (8)

138 Mungu anajali, ingawa amekwezwa
- ‘Ulijibu sala yangu’ (3)
- ‘Hata katikati ya hatari, unaniokoa’ (7)

139 Mungu anawajua vizuri watumishi wake
- Huwezi kujificha mbali na roho ya Mungu (7)
- ‘Nimeumbwa kwa njia inayostaajabisha’ (14)
- ‘Uliniona nikiwa kiinitete’ (16)
- “Uniongoze katika njia ya milele” (24)

140 Yehova ni Mwokozi mwenye nguvu
- Waovu ni kama nyoka (3)
- Watu wakatili wataangamia (11)

141 Sala ya kuomba ulinzi
- ‘Sala yangu na iwe kama uvumba’ (2)
- Karipio la mwadilifu ni kama mafuta (5)
- Waovu wanaanguka ndani ya nyavu zao wenyewe (10)

142 Sala ya kuomba aokolewe kutoka kwa watesaji
- “Sina mahali popote pa kukimbilia” (4)
- “Ni wewe tu niliye nawe” (5)

143 Kiu kwa ajili ya Mungu kama nchi iliyokauka
- ‘Ninatafakari kazi zako’ (5)
- “Nifundishe kufanya mapenzi yako” (10)
- ‘Roho yako nzuri na iniongoze’ (10)

144 Sala ya kuomba ushindi
- ‘Mwanadamu anayeweza kufa ni nini?’ (3)
- ‘Maadui na watawanywe’ (6)
- Watu wa Yehova ni wenye furaha (15)

145 Kumsifu Mungu, Mfalme mkuu
- ‘Nitatangaza ukuu wa Mungu’ (6)
- “Yehova ni mwema kwa wote” (9)
- “Washikamanifu wako watakusifu” (10)
- Ufalme wa Mungu ni wa milele (13)
- Mkono wa Mungu huwatosheleza wote (16)

146 Mtumaini Mungu, si wanadamu
- Mawazo ya mwanadamu hupotea anapokufa (4)
- Mungu huwainua juu walioinama chini (8)

147 Kuzisifu kazi za Mungu za upendo na zenye nguvu
- Huwaponya waliovunjika moyo (3)
- Huziita nyota zote kwa majina (4)
- Hutoa theluji kama sufu (16)

148 Uumbaji wote na umsifu Yehova
- “Msifuni, enyi malaika wake wote” (2)
- ‘Msifuni, jua, mwezi, na nyota’ (3)
- Vijana kwa wazee na wamsifu Mungu (12, 13)

149 Wimbo wa kuusifu ushindi wa Mungu
- Mungu anawafurahia watu wake (4)
- Heshima ni ya washikamanifu wa Mungu (9)

150 Kila kitu kinachopumua na kimsifu Yah
- Haleluya! (1, 6)

## KITABU CHA KWANZA
(Zaburi 1-41)

1 Mwenye furaha ni mtu
ambaye hatembei katika
mashauri ya waovu
Na hasimami katika njia ya
watenda dhambi[a]
Naye haketi katika kiti cha
wenye dhihaka.[b]
2 Lakini anapendezwa na
sheria ya Yehova,[c]
Naye huisoma sheria Yake
kwa sauti ya chini*
mchana na usiku.[d]
3 Atakuwa kama mti uliopa-
ndwa kando ya vijito vya
maji,
Mti unaozaa matunda
katika majira yake,
Na majani yake haya-
nyauki.
Na kila jambo analofanya
litafanikiwa.[e]
4 Waovu hawako hivyo;
Wao ni kama makapi yana-
yopeperushwa mbali na
upepo.
5 Ndiyo sababu waovu ha-
wataendelea kusimama
katika hukumu;[f]
Wala watenda dhambi
hawataendelea kusima-
ma katika kusanyiko la
waadilifu.[g]
6 Kwa maana Yehova anai-
jua njia ya waadilifu,[h]
Lakini njia ya waovu itaa-
ngamia.[i]

2 Kwa nini mataifa yana
msukosuko
Na watu wananong'ona*
kuhusu jambo lisilo na
maana?[j]
2 Wafalme wa dunia wanaji-
panga
Na maofisa wakuu wana-
kusanyika* pamoja kama
kitu kimoja[a]
Dhidi ya Yehova na dhidi
ya mtiwa-mafuta#
wake.[b]
3 Wanasema: "Na tuzikate
pingu zao
Na kuzitupa kamba zao!"
4 Yule anayeketi kwenye
kiti cha ufalme mbinguni
atacheka;
Yehova atawadhihaki.
5 Wakati huo ataongea nao
kwa hasira yake
Na kuwatisha kwa hasira
yake inayowaka,
6 Akisema: "Mimi mwenye-
we nimemweka mfalme
wangu[c]
Juu ya Sayuni,[d] mlima
wangu mtakatifu."
7 Acheni nitangaze agizo la
Yehova;
Aliniambia: "Wewe ni
mwanangu;[e]
Leo nimekuwa baba yako.[f]
8 Niombe, nami nitakupa
mataifa kuwa urithi
wako
Na miisho ya dunia kuwa
miliki yako.[g]
9 Utawavunja kwa fimbo ya
mfalme ya chuma,[h]
Nawe utawavunjavunja
kama chombo cha
udongo."[i]
10 Basi sasa, enyi wafalme,
onyesheni ufahamu;
Kubalini kurekebishwa,*
enyi waamuzi wa dunia.
11 Mtumikieni Yehova kwa
woga,

SURA YA 1
a Met 4:14
b Met 22:10
c Zb 19:7, Zb 40:8, Zb 112:1, Mt 5:3, Ro 7:22, Yak 1:25
d Yos 1:8, Zb 119:97, 1Ti 4:15
e 1Nya 22:13, Yer 17:7, 8
f Mt 25:41
g Mal 3:18, Mt 13:49, 50
h Zb 37:18, Yer 12:3, 1Pe 3:12
i Met 14:12

SURA YA 2
j Mdo 4:25-28

Safu ya 2
a Mt 27:1, 2, Lu 23:10, 11, Ufu 19:19
b Zb 89:20, Isa 61:1
c Zb 45:6, Eze 21:27, Da 7:13, 14, Ufu 19:16
d 2Sa 5:7, Ufu 14:1
e Mt 3:16, 17, Mk 1:9-11, Ro 1:4
f Mdo 13:33, Ebr 1:5, Ebr 5:5
g Zb 72:8, Ebr 1:2, Ufu 11:15
h Ufu 12:5, Ufu 19:15
i Da 2:44, Ufu 2:26, 27

1:2 *Au "huitafakari sheria Yake." 2:1 *Au "wanatafakari kuhusu."
2:2 *Au "wanashauriana." #Au "Kristo." 2:10 *Au "onyo."

Na mshangilie mkitetemeka.
12 Mheshimuni* mwana,[a] la sivyo Mungu atawaka hasira
Nanyi mtaangamia kutoka njiani,[b]
Kwa maana hasira Yake huwaka upesi.
Wenye furaha ni wale wote wanaomkimbilia Yeye.

Muziki wa Daudi alipokuwa akimkimbia Absalomu mwanawe.[c]

3 Ee Yehova, kwa nini maadui wangu wamekuwa wengi sana?[d]
Kwa nini watu wengi sana wanainuka dhidi yangu?[e]
2 Wengi wanasema hivi kunihusu:*
"Mungu hatamwokoa."[f] (*Sela*)#
3 Lakini wewe, Ee Yehova, ni ngao kunizunguka,[g]
Utukufu wangu[h] na Yule anayekiinua kichwa changu.[i]
4 Nitamlilia Yehova kwa sauti kubwa,
Naye atanijibu kutoka kwenye mlima wake mtakatifu.[j] (*Sela*)
5 Nitajilaza chini na kulala usingizi;
Nami nitaamka nikiwa salama,
Kwa maana Yehova anaendelea kunitegemeza.[k]
6 Siogopi makumi ya maelfu
Waliojipanga dhidi yangu kila upande.[l]
7 Inuka, Ee Yehova!
Niokoe,[m] Ee Mungu wangu!
Kwa maana utawapiga maadui wangu wote kwenye utaya;
Utayavunja meno ya waovu.[a]
8 Wokovu ni wa Yehova.[b]
Baraka yako iko juu ya watu wako. (*Sela*)

Kwa kiongozi; uimbwe kwa vinanda. Muziki wa Daudi.

4 Ninapokuita, unijibu, Ee Mungu wangu mwadilifu.[c]
Nitengenezee njia ya kutoroka* taabu yangu.
Nionyeshe kibali na usikie sala yangu.
2 Enyi wanadamu, mtaendelea mpaka lini kuibadili heshima yangu kuwa aibu?
Mtaendelea mpaka lini kupenda mambo yasiyo na faida na kutafuta mambo ya uwongo? (*Sela*)
3 Jueni kwamba Yehova atamtendea mshikamanifu wake kwa njia ya pekee;*
Yehova atasikia ninapomlilia.
4 Kasirika, lakini usitende dhambi.[d]
Zungumza moyoni mwako, kitandani mwako, na unyamaze kimya. (*Sela*)
5 Toa dhabihu za uadilifu,
Na umtumaini Yehova.[e]
6 Kuna wengi wanaosema:
"Ni nani atakayetuonyesha jambo lolote jema?"
Acha nuru ya uso wako ituangazie, Ee Yehova.[f]

**2:12** *Tnn., "Mbusuni." **3:2** *Au "kuihusu nafsi yangu." #Angalia Kamusi, uku. 2012.

**4:1** *Tnn., "Nitengenezee nafasi pana katika." **4:3** *Au "atamfanya mshikamanifu wake aonekane kuwa tofauti; atamtenga kando mshikamanifu wake kwa ajili yake mwenyewe."

SURA YA 2
a Flp 2:9-11
b Yoh 3:36

SURA YA 3
c 2Sa 15:14
d 2Sa 15:12; 2Sa 16:15
e 2Sa 12:11
f 2Sa 16:7, 8
g Mwa 15:1
h Isa 45:25
i Zb 27:6
j 2Sa 15:25; Zb 2:6
k Zb 4:8; Met 3:24
l 2Fa 6:15, 16; Zb 27:3; Ro 8:31
m 1Ti 4:10

Safu ya 2
a 2Th 1:6
b Zb 37:39; Isa 43:11; Ufu 19:1

SURA YA 4
c Zb 11:7
d Efe 4:26
e Zb 37:3; Zb 62:8; Met 3:5; 1Pe 4:19
f Hes 6:26; Zb 80:7; Met 16:15; 1Pe 3:12

7 Umeujaza moyo wangu
shangwe nyingi sana
Kuliko wale walio na
mavuno mengi sana ya
nafaka na divai mpya.
8 Nitajilaza chini na kulala
usingizi kwa amani,[a]
Kwa maana wewe peke
yako, Ee Yehova, hunifa-
nya niishi kwa usalama.[b]

Kwa kiongozi wa Nehilothi.*
Muziki wa Daudi.

5 Sikiliza maneno yangu, Ee
Yehova;[c]
Sikiliza kwa makini kilio
changu cha uchungu.
2 Sikiliza kilio changu cha
kuomba msaada,
Ee Mfalme wangu na
Mungu wangu, kwa
sababu ninasali kwako.
3 Ee Yehova, utasikia sauti
yangu asubuhi;[d]
Asubuhi nitakueleza
mahangaiko yangu[e] na
kusubiri kwa hamu.
4 Kwa maana wewe si Mu-
ngu anayefurahia uovu;[f]
Hakuna mtu yeyote mwo-
vu anayeweza kukaa
nawe.[g]
5 Hakuna mtu yeyote mwe-
nye kiburi anayeweza
kusimama mbele zako.*
Unawachukia wale wote
wanaotenda maovu;[h]
6 Utawaangamiza wale
wanaosema uwongo.[i]
Yehova anawachukia
kabisa watu wakatili na
wadanganyifu.*[j]
7 Lakini nitaingia katika
nyumba yako[k] kwa saba-
bu ya upendo wako
mwingi mshikamanifu;[a]
Nitainama chini kuelekea
hekalu lako takatifu*
nikiwa na heshima na
woga kukuelekea.[b]
8 Niongoze, Ee Yehova,
katika uadilifu wako
kwa sababu ya maadui
wangu;
Ifanye njia yako iwe wazi
kwangu.[c]
9 Kwa maana hakuna lolote
wanalosema linaloweza
kutumainiwa;
Ndani yao hamna lolote
isipokuwa nia ya
kudhuru.
Koo lao ni kaburi lililo
wazi;
Wanasifusifu kwa ulimi
wao.*[d]
10 Lakini Mungu atawatanga-
za kuwa na hatia;
Njama zao wenyewe zita-
sababisha waanguke.[e]
Na wafukuzwe kwa sababu
ya dhambi zao nyingi,
Kwa maana wamekuasi
wewe.
11 Lakini wale wote
wanaokukimbilia
watashangilia;[f]
Watapaza sauti kwa
shangwe daima.
Nawe utawakinga
wasifikiwe,
Na wale wanaolipenda jina
lako watashangilia kwa
sababu yako.
12 Kwa maana utambariki
yeyote aliye mwadilifu,
Ee Yehova;
Utawazunguka kwa kibali
kana kwamba kwa ngao
kubwa.[g]

SURA YA 4
a Zb 3:5; Met 3:24, 26
b Law 25:18

SURA YA 5
c Zb 65:2; 1Pe 3:12
d Zb 55:16, 17
e Mk 1:35
f Zb 89:14; Met 6:16-19; Hab 1:13
g Zb 15:1-5; Met 12:19
h Ro 12:9; Ebr 1:9
i Met 20:19; Yoh 8:44; Kol 3:9; Ufu 21:8
j Mwa 9:6; Zb 55:23; Met 6:16, 17; 1Pe 3:10
k 1Sa 3:3; 1Nya 16:1

Safu ya 2
a Zb 69:13
b Zb 28:2; Zb 138:2
c Zb 25:4, 5; Zb 27:11
d Met 29:5; Ro 3:13
e 2Sa 15:31; 2Sa 17:23; Zb 7:14, 15
f Zb 40:16
g Mwa 15:1; Zb 3:3

**5:Uta** * Angalia Kamusi, uku. 2012. **5:5** * Tnn., “katika uwepo wako.” **5:6** * Au “anamchukia mtu anayemwaga damu na ambaye ni mdanganyifu.”

**5:7** * Au “mahali pako patakatifu.” **5:9** * Au “Wanatumia ulimi laini.”

Kwa kiongozi; uimbwe kwa vinanda vilivyopatanishwa na sauti ya Sheminithi.* Muziki wa Daudi.

6 Ee Yehova, usinikaripie
katika hasira yako,
Na usinirekebishe katika
ghadhabu yako.[a]
2 Nionyeshe kibali,* Ee
Yehova, kwa maana
ninadhoofika.
Niponye, Ee Yehova,[b] kwa
maana mifupa yangu
inatetemeka.
3 Naam, ninasumbuka*
sana,[c]
Nami nakuuliza, Ee Yeho-
va—nitasumbuka mpaka
lini?[d]
4 Rudi, Ee Yehova, unio-
koe;*[e]
Niokoe kwa ajili ya upendo
wako mshikamanifu.[f]
5 Kwa maana waliokufa
hawakutaji;*
Katika kaburi,# ni nani
atakayekusifu?[g]
6 Nimechoka kwa sababu ya
kulia kwa uchungu;[h]
Usiku kucha ninakilowe-
sha kitanda changu kwa
machozi;*
Kochi langu nalifanya
lifurike kwa machozi.[i]
7 Jicho langu limedhoofika
kwa sababu ya huzuni
yangu;[j]
Limeingia giza* kwa
sababu ya wote wana-
oninyanyasa.
8 Niondokeeni, ninyi nyote
mnaotenda maovu,
Kwa maana Yehova
atasikia sauti ya kilio
changu.[a]
9 Yehova atasikia ombi
langu la kutaka kibali;[b]
Yehova ataikubali sala ya-
ngu.
10 Maadui wangu wote
wataaibishwa na
kutamaushwa;
Watarudi nyuma ghafla
kwa aibu.[c]

Wimbo wa huzuni* wa Daudi ambao alimwimbia Yehova kwa sababu ya maneno ya Kushi Mbenjamini.

7 Ee Yehova Mungu wangu,
nimekukimbilia wewe.[d]
Niokoe kutoka kwa wale
wote wanaonitesa na
unifanye nisalimike.[e]
2 La sivyo watanirarua*
vipandevipande kama
simba anavyofanya,[f]
Watanibeba na kwenda
nami pasipo na yeyote
wa kuniokoa.
3 Ee Yehova Mungu wangu,
ikiwa nimekosea katika
jambo hili,
Ikiwa nimetenda isivyo
haki,
4 Ikiwa nimemkosea anaye-
nitendea wema,[g]
Au ikiwa nimempora adui
yangu bila sababu,*
5 Basi acha adui anikimbize
na kunipita;*
Acha aukanyagie uhai
wangu ardhini
Na kuufanya utukufu
wangu utokomee mavu-
mbini. (*Sela*)

SURA YA 6
a Zb 38:1; Yer 10:24
b Zb 41:4; Zb 103:2, 3
c Mt 26:38, 39
d Zb 13:1, 2
e Zb 50:15
f Zb 119:88; Omb 3:22
g Zb 30:9; Zb 115:17; Mhu 9:5, 10
h Zb 69:3
i Zb 39:12
j Zb 31:9

Safu ya 2
a Zb 3:4; Zb 145:18, 19; Ebr 5:7
b Zb 31:22; Zb 40:1; Yon 2:2
c Zb 40:14; Yer 20:11

SURA YA 7
d Zb 18:2; Met 18:10
e Yer 15:15; 2Ko 4:9; 2Pe 2:9
f Zb 10:9
g Met 17:13

**6:Uta** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **6:2** *Au “rehema.” **6:3** *Au “nafsi yangu inasumbuka.” **6:4** *Au “uiokoe nafsi yangu.” **6:5** *Au “hawakukumbuki.” #Au “Sheoli.” Angalia Kamusi, uku. 2012. **6:6** *Tnn., “ninakifanya kitanda changu kiogelee.” **6:7** *Au “Limezeeka.”

**7:Uta** *Au “Wimbo wa maombolezo. **7:2** *Au “watairarua nafsi yangu.” **7:4** *Au labda, “Nilipomwacha hai yule anayenipinga bila sababu.” **7:5** *Au “na kuipita nafsi yangu.”

6 Inuka katika hasira yako, Ee Yehova;
Simama ukabiliane na hasira kali ya maadui wangu;[a]
Amka kwa ajili yangu, na uamuru kwamba haki itendeke.[b]
7 Acha mataifa yakuzingire;
Nawe utachukua hatua dhidi yao kutoka juu.
8 Yehova atayahukumu mataifa.[c]
Nihukumu, Ee Yehova, kulingana na uadilifu wangu
Na kulingana na utimilifu wangu.[d]
9 Tafadhali, yakomeshe matendo maovu ya waovu.
Lakini umwimarishe mwadilifu,[e]
Kwa kuwa wewe ni Mungu mwadilifu[f] anayechunguza mioyo[g] na hisia zilizo ndani kabisa.*[h]
10 Mungu ni ngao yangu,[i]
Mwokozi wa wale walio wanyoofu moyoni.[j]
11 Mungu ni Mwamuzi mwadilifu,[k]
Na Mungu huzitangaza hukumu zake* kila siku.
12 Mtu yeyote asipotubu,[l]
Yeye huunoa upanga wake;[m]
Huukunja upinde wake na kuuweka tayari.[n]
13 Hutayarisha silaha zake zinazoua;
Huweka tayari mishale yake inayowaka moto.[o]
14 Mtazame yule aliye na mimba ya uovu;
Hutunga mimba ya matatizo na kuzaa uwongo.[p]
15 Huchimba shimo na kuzidisha kina chake,
Lakini huanguka katika shimo hilohilo alilolichimba.[a]
16 Matatizo anayosababisha yatarudi juu ya kichwa chake mwenyewe;[b]
Ukatili wake utaanguka juu ya utosi wa kichwa chake.
17 Nitamsifu Yehova kwa sababu ya haki yake;[c]
Nitaliimbia sifa* jina la Yehova[d] Aliye Juu Zaidi.[e]

Kwa kiongozi; juu ya Gitithi.* Muziki wa Daudi.

8 Ee Yehova Bwana wetu, jinsi jina lako lilivyo kuu katika dunia yote;
Umeweka fahari yako juu zaidi hata kuliko mbingu!*[f]
2 Kutoka katika vinywa vya watoto wadogo na wanaonyonya[g] umeimarisha nguvu
Kwa sababu ya maadui wako,
Ili kumnyamazisha adui na yule anayelipiza kisasi.
3 Ninapoziona mbingu zako, kazi za vidole vyako,
Mwezi na nyota ambazo umetayarisha,[h]
4 Mwanadamu anayeweza kufa ni nini hivi kwamba unamweka akilini,
Na mwana wa mtu hivi kwamba unamtunza?[i]
5 Ulimfanya awe mdogo kidogo kuliko wale walio kama Mungu,*

SURA YA 7
a Zb 3:7; Zb 35:1
b Zb 103:6
c Mwa 18:25; Zb 9:7, 8
d Zb 18:20; Zb 26:11; Zb 41:12
e Zb 37:25
f Kum 32:4; Ufu 15:3
g 1Sa 16:7
h 1Nya 28:9; Yer 17:10; Ufu 2:23
i Mwa 15:1; Met 30:5
j Met 2:21
k Mwa 18:25; Zb 9:4; Zb 98:9
l Isa 55:7
m Kum 32:41
n Kum 32:21, 23
o Kum 32:42
p Yak 1:15

Safu ya 2
a Est 7:10; Zb 10:2; Zb 35:7, 8; Zb 57:6; Met 26:27
b Est 9:24, 25
c Zb 35:28
d Isa 25:1; Ebr 13:15; Ufu 15:4
e Da 4:17

SURA YA 8
f 1Fa 8:27; Zb 104:1; Zb 148:13
g Mt 21:16; Lu 10:21; 1Ko 1:27
h Zb 19:1; Zb 104:19; Isa 40:26; Ro 1:20
i Mwa 1:29; Mwa 9:3; Zb 144:3; Mt 6:25, 30; Yoh 3:16; Mdo 14:17; Ebr 2:6-8

**7:9** *Au "anayejaribu mioyo na figo." **7:11** *Au "huvurumisha shutuma zake."

**7:17** *Au "Nitalipigia muziki." **8:Uta** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **8:1** *Au labda, "Wewe ambaye fahari yako inasimuliwa juu ya mbingu!" **8:5** *Au "kuliko malaika."

Nawe ukamvika taji la
utukufu na fahari.
6 Ulimpa mamlaka juu ya
kazi za mikono yako;[a]
Umeweka kila kitu chini ya
miguu yake:
7 Kondoo wote na ng’ombe
wote,
Na pia wanyama wa mwi-
tuni,[b]
8 Ndege wa angani na sama-
ki wa baharini,
Kitu chochote kinachopita
katika njia za baharini.
9 Ee Yehova Bwana wetu, ji-
nsi jina lako lilivyo kuu
katika dunia yote!

Kwa kiongozi; juu ya Muth-labeni.* Muziki wa Daudi.

א [*Aleph*]

9 Nitakusifu, Ee Yehova,
kwa moyo wangu wote;
Nitasimulia kuhusu kazi
zako zote zinazostaaja-
bisha.[c]
2 Nitafurahi na kushangilia
kwa sababu yako;
Nitaliimbia sifa* jina lako,
Ee Uliye Juu Zaidi.[d]

ב [*Beth*]

3 Maadui wangu wanapoki-
mbia,[e]
Watajikwaa na kuangamia
kutoka mbele zako.
4 Kwa maana unatetea njia
yangu ya haki;
Unaketi kwenye kiti chako
cha ufalme ukihukumu
kwa uadilifu.[f]

ג [*Gimel*]

5 Umeyakemea mataifa[g] na
kuwaangamiza waovu,
Na hivyo kulifuta jina lao
milele na milele.
6 Maadui wameangamizwa
milele;
Uliyang’oa majiji yao,
Na kumbukumbu lote
kuwahusu litatoweka.[a]

ה [*He*]

7 Lakini Yehova ameketi
kwenye kiti cha ufalme
milele;[b]
Amekiimarisha kabisa kiti
chake cha ufalme kwa
ajili ya haki.[c]
8 Ataihukumu kwa uadilifu
dunia inayokaliwa;[d]
Atayahukumu mataifa kwa
kutoa maamuzi ya uadi-
lifu.[e]

ו [*Waw*]

9 Yehova atakuwa kimbilio
salama* kwa wanaoka-
ndamizwa,[f]
Kimbilio salama katika
nyakati za taabu.[g]
10 Wale wanaolijua jina lako
watakutumaini wewe;[h]
Hutawaacha kamwe wale
wanaokutafuta, Ee
Yehova.[i]

ז [*Zayin*]

11 Mwimbieni sifa Yehova,
anayekaa Sayuni;
Tangazeni matendo yake
miongoni mwa mataifa.[j]
12 Kwa maana Yule anayelipi-
za kisasi kwa ajili ya
damu yao anawaku-
mbuka;[k]
Hatasahau kilio cha
wanaoteseka.[l]

ח [*Heth*]

13 Nionyeshe kibali, Ee
Yehova; angalia nina-
vyoteswa na wale
wanaonichukia,
Wewe unayeniinua kutoka
katika malango ya kifo,[m]
14 Ili nitangaze katika
malango ya binti ya

---

**9:Uta** * Angalia Kamusi, uku. 2012. **9:2** * Au “Nitalipigia muziki.”

**9:9** * Au “kilele salama.”

SURA YA 8
a Mwa 1:26 Mwa 9:1, 2
b Mwa 1:28 Mwa 9:3

SURA YA 9
c 1Nya 16:12 1Nya 29:11 Ufu 4:11
d Zb 28:7
e Zb 56:9
f Zb 89:14 1Pe 2:23
g Kum 9:4

Safu ya 2
a Kum 25:19
b Zb 90:2 1Ti 1:17
c Ro 14:10 Ufu 20:11
d Mwa 18:25 Zb 85:11 Isa 26:9
e Zb 96:13 Zb 98:9 Mdo 17:31
f Zb 91:2
g Zb 46:1 Zb 54:7
h Zb 91:14 Met 18:10 Yer 16:21
i 2Nya 20:12 Zb 25:15 2Ko 1:10
j Zb 96:10 Zb 107:19, 22 Isa 12:3, 4
k Mwa 4:9, 10 Mwa 9:5 Kum 32:43 2Fa 9:24, 26 2Fa 24:3, 4 Lu 11:49-51
l Kut 3:7 Zb 72:13, 14 Lu 18:7
m Zb 30:3 Isa 38:9, 10 Ufu 1:17, 18

Sayuni matendo yako
yanayostahili sifa,[a]
Na kushangilia kwa sababu ya matendo yako ya
wokovu.[b]

ט [*Teth*]

**15** Mataifa yamezama chini
katika shimo walilochimba;
Mguu wao wenyewe umenaswa katika wavu
walioufícha.[c]

**16** Yehova anajulikana kwa
hukumu anazotekeleza.[d]
Mwovu amenaswa katika
kazi za mikono yake
mwenyewe.[e]
Higayoni.* (*Sela*)

י [*Yod*]

**17** Waovu watageuka na
kuelekea Kaburini,*
Mataifa yote yanayomsahau Mungu.

**18** Lakini maskini hawatasahauliwa daima;[f]
Wala tumaini la wapole
halitapotea kamwe.[g]

כ [*Kaph*]

**19** Inuka, Ee Yehova! Usiache
mwanadamu anayeweza
kufa ashinde.
Mataifa na yahukumiwe
mbele zako.*[h]

**20** Wapige kwa woga, Ee
Yehova,[i]
Acha mataifa yajue kwamba wao ni wanadamu
tu wanaoweza kufa.
(*Sela*)

ל [*Lamed*]

**10** Ee Yehova, kwa nini
unasimama mbali?
Kwa nini unajificha
nyakati za taabu?[j]

**2** Mwovu humfuatia kwa
kiburi mtu asiye na
uwezo,[a]
Lakini atanaswa katika
njama anazopanga.[b]

**3** Kwa maana mwovu hujigamba kuhusu tamaa zake
za kichoyo*[c]
Naye humbariki mwenye
pupa;#

נ [*Nun*]

Humkosea heshima
Yehova.

**4** Kwa sababu ya kiburi
chake, mwovu hafanyi
uchunguzi wowote;
Mawazo yake yote ni:
"Hakuna Mungu."[d]

**5** Njia zake huendelea kufanikiwa,[e]
Lakini hukumu zako zimepita uelewaji wake;[f]
Huwadhihaki* maadui
wake wote.

**6** Anasema moyoni mwake:
"Sitatikiswa kamwe;*
Kizazi baada ya kizazi
Sitaona msiba kamwe."[g]

פ [*Pe*]

**7** Kinywa chake kimejaa laana, uwongo, na vitisho;[h]
Chini ya ulimi wake kuna
taabu na madhara.[i]

**8** Huvizia karibu na makao;
Kutoka mahali anapojificha humuua mtu asiye
na hatia.[j]

ע [*Ayin*]

Macho yake yanamtafuta
mtu asiye na kosa.[k]

**9** Hungojea mahali alipojificha kama simba katika
pango* lake.[l]

**SURA YA 9**
*a* Yer 17:19, 20
*b* Zb 13:5; Zb 20:5
*c* Kum 32:35; Met 5:22
*d* Kut 14:4; Yos 2:10; 2Fa 19:19
*e* Met 26:27; Isa 3:11
*f* Zb 12:5; Zb 72:4
*g* Zb 10:17; Mt 5:5
*h* Mwa 18:25; Zb 82:8
*i* Kut 15:16; Kut 23:27

**SURA YA 10**
*j* Zb 13:1; Zb 22:1; Yer 14:8

**Safu ya 2**
*a* Kut 14:17
*b* Zb 7:14, 16; Zb 37:7; Met 5:22; Met 26:27
*c* Kut 15:9; Ho 12:8
*d* Zb 14:1, 2; Zb 53:1; Sef 1:12
*e* Zb 37:35
*f* Isa 26:11; Ho 14:9
*g* Met 14:16; Mhu 8:11
*h* Ro 3:14
*i* Zb 7:14; Zb 12:2; Zb 55:21
*j* Met 1:10, 11
*k* Zb 17:9, 11
*l* Ayu 38:39, 40; Zb 17:12; Zb 59:3

**9:16** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **9:17** *Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012. **9:19** *Tnn., "mbele za uwepo wako."

**10:3** *Au "tamaa ya nafsi yake." #Au labda, "Mwenye pupa hujibariki mwenyewe." **10:5** *Au "Hujitutumua kwa." **10:6** *Au "Sitapepesuka (Sitayumbayumba) kamwe." **10:9** *Au "pori."

Hungojea ili amkamate
asiye na uwezo.
Humkamata asiye na
uwezo anapouvuta
wavu wake na
kuufunga.[a]
10 Mtu huyo hupondwa na
kuangushwa chini;
Watu wasio na kosa
huanguka mikononi
mwake.*
11 Yeye husema moyoni
mwake: “Mungu
amesahau.[b]
Ameugeuzia mbali uso
wake.
Haoni kamwe.”[c]

ק [*Qoph*]

12 Inuka, Ee Yehova.[d] Ee Mu-
ngu, inua mkono wako.[e]
Usiwasahau wasio na
uwezo.[f]
13 Kwa nini mwovu amemko-
sea Mungu heshima?
Husema moyoni mwake:
“Hutanifanya niwaji-
bike.”

ר [*Resh*]

14 Lakini unaona mateso na
taabu.
Wewe huendelea kutazama
na kuchukua hatua.[g]
Mtu huyo asiye na kosa
hukugeukia wewe;[h]
Wewe ndiye msaidizi wa
yatima.[i]

ש [*Shin*]

15 Uvunje mkono wa mtu
mwovu na mbaya,[j]
Ili utakapoutafuta uovu
wake,
Hutaupata tena.
16 Yehova ni Mfalme milele
na milele.[k]
Mataifa yameangamia
kutoka duniani.[l]

ת [*Taw*]

17 Lakini utasikia ombi la
wapole, Ee Yehova.[a]
Utaiimarisha mioyo yao[b]
na kuwasikiliza kwa
makini.[c]
18 Utawatendea haki
mayatima na wale
wanaopondwa,[d]
Ili mwanadamu anayeweza
kufa ambaye ni mavumbi
asiwaogopeshe tena.[e]

Kwa kiongozi. Wa Daudi.

**11** Nimemkimbilia Yehova.[f]
Basi mnawezaje kunia-
mbia:*
“Kimbilia kwenye mlima
wako kama ndege!
2 Tazama jinsi waovu wana-
vyoukunja upinde;
Huutia mshale wao kwe-
nye kamba ya upinde,
Ili wawapige kutoka gizani
wale walio wanyoofu mo-
yoni.
3 Misingi* inapobomolewa,
Mtu mwadilifu anaweza
kufanya nini?”
4 Yehova yumo katika
hekalu lake takatifu.[g]
Kiti cha ufalme cha Yeho-
va kiko mbinguni.[h]
Macho yake mwenyewe
yanatazama, macho yake
yaliyo makini* yanawa-
chunguza wanadamu.[i]
5 Yehova humchunguza
mwadilifu na pia
mwovu;[j]
Humchukia* mtu yeyote
anayependa ukatili.[k]
6 Atawanyeshea waovu
mitego;*

**SURA YA 10**
a Zb 140:5; Yer 5:26
b Mhu 8:11
c Zb 73:3, 11; Zb 94:3, 7; Eze 8:12; Eze 9:9
d Zb 3:7
e Mik 5:9
f Zb 9:12; Zb 35:10
g 2Fa 9:26; 2Nya 6:23
h 1Pe 4:19
i Kum 10:17, 18; Zb 146:9; Ebr 13:6
j Ayu 38:15
k Kut 15:18; Zb 145:13; Yer 10:10; Da 4:34; 1Ti 1:17
l Zb 9:5; Zb 44:2

**Safu ya 2**
a Zb 9:18
b 1Nya 29:18, 19
c Met 15:8; 1Pe 3:12
d Zb 72:4
e Isa 51:12

**SURA YA 11**
f 2Nya 14:11; Zb 7:1; Zb 56:11
g Mik 1:2; Hab 2:20
h 2Nya 20:6; Zb 103:19; Ufu 4:2, 3
i 2Nya 16:9; Met 15:3; Zek 4:10; Ebr 4:13
j Mwa 6:5; Mwa 7:1
k Met 3:31; Met 6:16, 17

**10:10** *Au “katika makucha yake.”

**11:1** *Au “kuiambia nafsi yangu.” **11:3** *Au “Misingi ya haki.” **11:4** *Au “yanayong’aa.” **11:5** *Au “Nafsi yake inamchukia; Yeye binafsi anamchukia.” **11:6** *Au labda, “makaa ya mawe yanayowaka.”

Moto na kiberiti[a] na upepo
unaounguza vitakuwa
fungu la kikombe chao.
7 Kwa maana Yehova ni
mwadilifu;[b] yeye hupe-
nda matendo ya
uadilifu.[c]
Wanyoofu watauona uso
wake.*[d]

Kwa kiongozi; umepatanishwa
na sauti ya Sheminithi.*
Muziki wa Daudi.

12 Niokoe, Ee Yehova, kwa
maana mtu mshika-
manifu hayupo tena;
Watu waaminifu wameto-
weka kutoka miongoni
mwa wanadamu.
2 Wanaambiana uwongo;
Wanasifusifu kwa midomo
yao* na kuzungumza
kwa mioyo midanga-
nyifu.#[e]
3 Yehova ataikata kabisa
midomo yote inayosifu-
sifu
Na ulimi unaojigamba
kupindukia,[f]
4 Wale wanaosema: “Tuta-
shinda kwa ndimi zetu.
Tunatumia midomo yetu
tupendavyo;
Ni nani atakayekuwa
bwana mkubwa wetu?”[g]
5 “Kwa sababu wale wanao-
teswa wanakandamizwa,
Kwa sababu ya kilio cha
uchungu cha maskini,[h]
Nitainuka na kutenda,”
asema Yehova.
“Nitawaokoa kutoka kwa
wale wanaowatendea
kwa dharau.”*

6 Maneno ya Yehova ni safi;[a]
Ni kama fedha iliyosafi-
shwa katika tanuru la
udongo,* iliyosafishwa
mara saba.
7 Utawalinda, Ee Yehova;[b]
Utamlinda kila mmoja wao
milele kutokana na kiza-
zi hiki.
8 Waovu wanatembea huku
na huku kwa uhuru
Kwa sababu wanadamu
wanaendeleza upotovu.[c]

Kwa kiongozi. Muziki wa Daudi.

13 Ee Yehova, utanisahau
mpaka lini? Milele?
Utanificha uso wako
mpaka lini?[d]
2 Nitahangaika kwa wasiwa-
si mpaka lini,
Nikiwa na huzuni moyoni
mwangu kila siku?
Adui yangu atanishinda
mpaka lini?[e]
3 Nitazame na unijibu, Ee
Yehova Mungu wangu.
Yatie nuru macho yangu,
ili nisilale usingizi katika
kifo,
4 Ili adui yangu asiseme:
“Nimemshinda!”
Usiruhusu wapinzani
wangu washangilie
kuanguka kwangu.[f]
5 Lakini mimi, ninautu-
maini upendo wako
mshikamanifu;[g]
Moyo wangu utashangilia
kwa sababu ya matendo
yako ya wokovu.[h]
6 Nitamwimbia Yehova, kwa
maana amenithawabisha
kwelikweli.*[i]

**11:7** *Au “watajionea kibali chake.” **12:Uta** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **12:2** *Tnn., “Wanaongea kwa mdomo laini.” #Tnn., “kwa moyo na moyo.” **12:5** *Au “wanaojitutumua mbele yao.”

**12:6** *Au labda, “tanuru la kuyeyusha lililowekwa ardhini.” **13:6** *Au “ameshughulika nami kwa njia inayothawabisha.”

**SURA YA 11**
a Mwa 19:24, Eze 38:22
b Kum 32:4
c Zb 146:8
d Ayu 36:7, Zb 34:15, 1Pe 3:12

**SURA YA 12**
e Zb 28:3
f Kut 15:9, 10, 1Sa 2:3, Eze 28:2
g Zb 10:5
h Kut 3:7

**Safu ya 2**
a 2Sa 22:31, Zb 19:8
b 1Sa 2:9
c Mhu 8:11

**SURA YA 13**
d Ayu 13:24, Zb 6:3, Zb 22:2
e Zb 22:7, 8
f Zb 25:2, Zb 35:19
g Zb 52:8, Zb 147:11, 1Pe 5:6, 7
h 1Sa 2:1
i Zb 116:7, Zb 119:17

Kwa kiongozi. Wa Daudi.

14 Mpumbavu* husema moyoni mwake:
"Hakuna Yehova."[a]
Matendo yao yamepotoka, na shughuli zao zinachukiza;
Hakuna yeyote anayetenda mema.[b]
2 Lakini Yehova anawatazama wanadamu kutoka mbinguni
Ili aone ikiwa kuna yeyote aliye na ufahamu, ikiwa kuna yeyote anayemtafuta Yehova.[c]
3 Wote wamegeuka kando;[d]
Wote wamepotoka.
Hakuna yeyote anayetenda mema,
Hakuna hata mmoja.
4 Je, hakuna mtenda maovu yeyote anayeelewa?
Wanawala watu wangu kana kwamba wanakula mkate.
Hawamwiti Yehova.
5 Lakini watajawa na hofu kubwa,[e]
Kwa maana Yehova yuko pamoja na kizazi cha waadilifu.
6 Ninyi waovu hujaribu kuharibu mipango ya mtu wa hali ya chini,
Lakini Yehova ni kimbilio lake.[f]
7 Laiti wokovu wa Israeli ungetoka Sayuni![g]
Yehova anapowakusanya tena watu wake waliotekwa,
Yakobo na ashangilie, Israeli na afurahi.

Muziki wa Daudi.

15 Ee Yehova, ni nani anayeweza kuwa mgeni katika hema lako?
Ni nani anayeweza kukaa katika mlima wako mtakatifu?[a]
2 Yule anayetembea bila kosa,*[b]
Anayezoea kutenda yaliyo sawa[c]
Na kusema ukweli moyoni mwake.[d]
3 Hachongei kwa ulimi wake,[e]
Hamtendei jirani yake jambo lolote ovu,[f]
Naye hawaharibii sifa* rafiki zake.[g]
4 Humkataa mtu yeyote anayedharauliwa,[h]
Lakini huwaheshimu wale wanaomwogopa Yehova.
Havunji ahadi yake, hata ikimletea hasara.*[i]
5 Hakopeshi pesa zake kwa faida,[j]
Naye hakubali rushwa ili kumkandamiza asiye na hatia.[k]
Yeyote anayefanya mambo hayo hatatikiswa kamwe.*[l]

Miktamu* ya Daudi.

16 Nilinde, Ee Mungu, kwa maana nimekukimbilia wewe.[m]
2 Nimemwambia Yehova: "Wewe ni Yehova, Chanzo changu cha wema.
3 Na watakatifu walio duniani,

---

**14:1** * Au "Asiyetumia akili."

**15:2** * Au "kwa utimilifu." **15:3** * Au "hawaaibishi." **15:4** * Tnn., "Havunji kiapo chake, hata kinapomletea hasara." **15:5** * Au "hatapepesuka (hatayumbayumba) kamwe." **16:Uta** * Angalia Kamusi, uku. 2012.

SURA YA 14
a Zb 10:4; Isa 29:16
b Zb 53; Ro 3:10-12
c 2Nya 16:9; Zb 33:13-15; Ebr 11:6
d Mhu 7:29
e Kut 15:16
f Zb 9:9; Zb 142:5
g Ro 11:26, 27

Safu ya 2

SURA YA 15
a Zb 2:6; Zb 24:3, 4
b Zb 1:1
c Isa 33:15, 16; Mdo 10:34, 35
d Met 3:32; Efe 4:25
e Law 19:16; Zb 101:5; Met 20:19
f Met 14:21; Ro 12:17
g Kut 23:1
h Est 3:2
i Yos 9:18-20; Amu 11:34, 35; Zb 50:14; Mt 5:33
j Kut 22:25
k Kut 23:8
l Zb 16:7, 8; Met 12:3; 2Pe 1:10

SURA YA 16
m Zb 25:20

Watukufu, ndio ninaopendezwa nao sana."[a]
4 Wale wanaoifuatia miungu mingine huzidisha huzuni yao.[b]
Sitamimina kamwe matoleo yao ya vinywaji ya damu,
Wala midomo yangu haitataja majina yao.[c]
5 Yehova ni fungu langu, sehemu niliyogawiwa,[d] na kikombe changu.[e]
Unaulinda urithi wangu.
6 Nimepimiwa sehemu zinazopendeza.
Naam, nimeridhika na urithi wangu.[f]
7 Nitamsifu Yehova, ambaye amenipa ushauri.[g]
Hata wakati wa usiku, mawazo yangu ya ndani kabisa* hunirekebisha.[h]
8 Ninamweka Yehova mbele yangu daima.[i]
Kwa sababu yuko mkono wangu wa kulia, sitatikiswa kamwe.*[j]
9 Kwa hiyo moyo wangu unashangilia, nafsi yangu yote ina* shangwe.
Nami ninaishi# kwa usalama.
10 Kwa maana hutaniacha* Kaburini.#[k]
Hutamruhusu mshikamanifu wako aone shimo.△[l]
11 Unanijulisha njia ya uzima.[m]
Shangwe tele iko mbele zako;*[n]
Kuna furaha* kwenye mkono wako wa kuume milele.

Sala ya Daudi.

17 Sikia sihi yangu ya kuomba haki, Ee Yehova;
Sikiliza kilio changu cha kuomba msaada;
Sikiliza sala yangu ninayosema bila udanganyifu.[a]
2 Nawe ufanye uamuzi wa haki kwa niaba yangu;[b]
Macho yako na yaone yaliyo sawa.
3 Umeuchunguza moyo wangu, umenikagua wakati wa usiku;[c]
Umenisafisha;[d]
Utagundua kwamba sijapanga njama ya kutenda uovu wowote,
Na kinywa changu hakijatenda dhambi.
4 Kuhusiana na shughuli za wanadamu,
Kulingana na neno la midomo yako, ninaepuka njia za mnyang'anyi.[e]
5 Acha hatua zangu zibaki kwenye njia zako
Ili miguu yangu isijikwae.[f]
6 Ninakuita wewe, kwa sababu utanijibu,[g] Ee Mungu.
Nitegee sikio lako.* Sikia maneno yangu.[h]
7 Onyesha upendo wako mshikamanifu kwa njia yenye kustaajabisha,[i]
Ee Mwokozi wa wale wanaokimbilia mkono wako wa kuume
Kutoka kwa wale wanaoasi.
8 Nilinde kama mboni ya jicho lako;[j]

16:7 *Au "hisia zangu za ndani kabisa." Tnn., "figo zangu." 16:8 *Au "sitapepesuka (sitayumbayumba) kamwe." 16:9 *Tnn., "utukufu wangu una." #Au "Mwili wangu huishi." 16:10 *Au "hutaiacha nafsi yangu." #Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012. △Au labda, "aone uharibifu." 16:11 *Tnn., "pamoja na uso wako."

17:6 *Au "Inama chini na unisikilize."

SURA YA 16
a Zb 119:63
b Kum 8:19; Zb 97:7; Yon 2:8
c Kut 23:13; Yos 23:6, 7
d Zb 73:26
e Zb 23:5
f Zb 78:55
g Isa 48:17
h Zb 17:3; Zb 26:2
i Zb 139:17, 18
j Zb 73:23; Mdo 2:25-28
k Zb 49:15; Mdo 2:31; Mdo 3:15; Ufu 1:17, 18
l Ayu 14:13, 14; Mdo 13:34-37
m Met 12:28
n Zb 21:6; Mt 5:8

Safu ya 2

SURA YA 17
a Zb 145:18
b Zb 37:5, 6
c Zb 11:5; Zb 16:7; 1Ko 4:4
d Zb 26:2; Mal 3:3; 1Pe 1:6, 7
e Zb 119:9
f Zb 18:36; Zb 94:18; Zb 119:133; Zb 121:3
g Zb 55:16
h Isa 37:17
i Zb 31:21; Omb 3:22
j Kum 32:9, 10; Zek 2:8

Nifiche katika kivuli cha
mabawa yako.[a]
9 Nilinde kutokana na
waovu wanaonishambulia,
Kutokana na maadui wangu* wanaoweza kufa
ambao wananizingira.[b]
10 Wamekufa ganzi;*
Kwa kinywa chao wanaongea kwa kiburi;
11 Sasa wanatuzingira;[c]
Wanatafuta nafasi ya
kutuangusha.*
12 Yeye ni kama simba anayetamani kurarua windo
lake vipandevipande,
Kama mwanasimba
anayenyemelea
mafichoni.
13 Inuka, Ee Yehova,
ukabiliane naye[d] na
kumwangusha chini;
Niokoe* kutoka kwa mwovu kwa kutumia upanga
wako;
14 Niokoe kwa mkono wako,
Ee Yehova,
Kutoka kwa watu wa
ulimwengu huu,* ambao
fungu lao liko katika
maisha haya,[e]
Wale ambao unawajaza
kwa vitu vizuri unavyoandaa[f]
Na ambao huwaachia
urithi wana wao wengi.
15 Lakini mimi, nitauona uso
wako kwa sababu ya
uadilifu wangu;
Ninaridhika kuamka
mbele zako.*[g]

17:9 *Au "maadui wangu walio dhidi ya nafsi." 17:10 *Au "Wamefunikwa na mafuta yao wenyewe." 17:11 *Au "kututupa chini." 17:13 *Au "lokoe nafsi yangu." 17:14 *Au "mfumo huu wa mambo." 17:15 *Au "kuona sura yako."

SURA YA 17
a Ru 2:12; Zb 36:7; Zb 57:1
b 1Sa 24:11; Zb 35:4
c 1Sa 23:26
d Zb 7:6
e Zb 73:12
f Mt 5:45
g Zb 65:4

Safu ya 2

SURA YA 18
a 2Sa 22:1
b Zb 18:32; Isa 12:2
c Zb 3:3; Zb 37:39, 40; Zb 40:17
d Kum 32:4
e Mwa 15:1; 2Sa 22:2-4
f Zb 50:15
g 1Sa 20:3; Zb 116:3
h 2Sa 20:1; 2Sa 22:5, 6; Zb 22:16
i Mhu 9:12
j Zb 11:4
k 2Sa 22:7; Zb 10:17; Zb 34:15; 1Pe 3:12
l Amu 5:4

Kwa kiongozi. Wa Daudi mtumishi wa Yehova, aliyemwambia Yehova maneno ya wimbo huu siku ambayo Yehova alimwokoa kutoka mikononi mwa maadui wake wote na kutoka mikononi mwa Sauli. Alisema:[a]

18 Ninakupenda, Ee Yehova, nguvu zangu.[b]
2 Yehova ni jabali langu na
ngome yangu na Mwokozi wangu.[c]
Mungu wangu ni mwamba
wangu,[d] ninayemkimbilia,
Ngao yangu na pembe*
yangu ya wokovu,#
kimbilio langu salama.△[e]
3 Ninamlilia Yehova, anayestahili kusifiwa,
Nami nitaokolewa kutoka
kwa maadui wangu.[f]
4 Kamba za kifo zilinizunguka;[g]
Mafuriko ya ghafla ya
watu wasiofaa kitu
yaliniogopesha.[h]
5 Kamba za Kaburi* zilinizunguka;
Mitego ya kifo ilinikabili.[i]
6 Katika taabu yangu nilimwita Yehova,
Niliendelea kumlilia
Mungu wangu
anisaidie.
Akiwa katika hekalu lake
aliisikia sauti yangu,[j]
Na kilio changu cha
kumwomba msaada kilifika masikioni mwake.[k]
7 Kisha dunia ikaanza kutetemeka na kutikisika;[l]
Misingi ya milima ikasukasuka

18:2 *Angalia Kamusi, uku. 2012. #Au "mwokozi wangu mwenye nguvu." △Au "kilele changu salama." 18:5 *Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012.

Nayo ikatikisika huku na
huku kwa sababu aliku-
wa amekasirishwa.[a]
8 Moshi ulipanda kutoka ka-
tika mianzi ya pua yake,
Na moto unaoteketeza ka-
bisa ukatoka kinywani
mwake;[b]
Makaa ya mawe yanayowa-
ka moto mkali yakatoka
kwake.
9 Alizifanya mbingu zijiku-
nje alipokuwa akishuka,[c]
Na giza zito lilikuwa chini
ya miguu yake.[d]
10 Alipanda juu ya kerubi,
akaja akiruka.[e]
Akashuka chini kwa gha-
fla juu ya mabawa ya
kiumbe wa roho.*[f]
11 Kisha akajifunika giza,[g]
Pande zote kama banda,
Maji yenye giza na mawi-
ngu mazito.[h]
12 Kutoka katika mwangaza
ulio mbele zake
Mvua ya mawe na makaa
ya mawe yanayowaka
moto yakapasua
mawingu.
13 Kisha Yehova akaanza
kunguruma mbinguni;[i]
Aliye Juu Zaidi aliifanya
sauti yake isikike[j]
Kwa mvua ya mawe na
makaa ya mawe yanayo-
waka moto.
14 Alipiga mishale yake
akawatawanya;[k]
Alivurumisha radi yake
akawavuruga.[l]
15 Sakafu za vijito zikaone-
kana;*[m]
Misingi ya nchi ikafunuli-
wa kwa kemeo lako, Ee
Yehova,

18:10 * Au “upepo.” 18:15 * Au “Mifere-
ji ya maji ikaonekana.”

SURA YA 18
a 2Sa 22:8-16
Zb 77:18
b Isa 30:27
c Zb 144:5
Isa 64:1
d 2Sa 22:10
e Zb 99:1
f Zb 104:3
Ebr 1:7
g Zb 97:2
h Ayu 36:29
i 1Sa 2:10
1Sa 7:10
j 2Sa 22:14
Zb 29:3
k Isa 30:30
l Ayu 36:32
Zb 144:6
m Zb 74:15
Zb 106:9
Zb 114:1, 3

Safu ya 2
a Kut 15:8
2Sa 22:16
b 2Sa 22:17-20
Zb 124:2-4
c Zb 3:7
d Zb 35:10
e 1Sa 19:11
1Sa 23:26
f Zb 149:4
g 1Sa 26:23
1Fa 8:32
h 1Sa 24:11
2Sa 22:21-25
Zb 24:3, 4
i Zb 84:11
j 2Sa 22:24
Met 14:16
k Isa 3:10
Ebr 11:6
l 2Sa 22:25
Met 5:21
m Zb 97:10

Kwa mlipuko wa pumzi
kutoka katika mianzi ya
pua yako.[a]
16 Aliunyoosha mkono wake
kutoka juu;
Alinishika na kunivuta
kutoka katika maji
yenye kina.[b]
17 Aliniokoa kutoka kwa
adui yangu mwenye
nguvu,[c]
Kutoka kwa wale wanao-
nichukia, waliokuwa na
nguvu nyingi kuliko
mimi.[d]
18 Walinikabili katika siku ya
msiba wangu,[e]
Lakini Yehova alikuwa
tegemeo langu.
19 Alinitoa nje na kunileta
mahali penye usalama;*
Aliniokoa kwa sababu
alipendezwa nami.[f]
20 Yehova hunithawabisha
kulingana na uadilifu
wangu;[g]
Hunilipa kulingana na usa-
fi* wa mikono yangu.[h]
21 Kwa maana nimezishika
njia za Yehova,
Nami sijamwacha kwa
uovu Mungu wangu.
22 Hukumu zake zote ziko
mbele yangu;
Sitazipuuza sheria zake.
23 Nitabaki bila lawama
mbele zake,[i]
Nami nitajiepusha na
uovu.[j]
24 Yehova na anilipe kulinga-
na na uadilifu wangu,[k]
Kulingana na usafi* wa mi-
kono yangu mbele zake.[l]
25 Kwa mtu mshikamanifu
unatenda kwa ushika-
manifu;[m]

18:19 * Au “mahali penye nafasi kubwa.”
18:20, 24 * Au “ukosefu wa hatia.”

Kwa mtu asiye na lawama
unatenda bila lawama;[a]
26 Kwa walio safi unajidhi-
hirisha mwenyewe kuwa
safi,[b]
Lakini kwa waliopotoka
unajidhihirisha mwenye-
we kuwa mwenye
busara.[c]
27 Kwa maana wewe huwao-
koa watu wa hali ya
chini*[d]
Lakini unawashusha
wenye kiburi.#[e]
28 Kwa maana ni wewe una-
yeiwasha taa yangu, Ee
Yehova,
Mungu wangu ambaye
hulifanya giza langu
liangaze.[f]
29 Kwa msaada wako ninawe-
za kukabiliana na kundi
la wavamizi;[g]
Kwa nguvu za Mungu nina-
weza kuupanda ukuta.[h]
30 Njia ya Mungu wa kweli ni
kamilifu;[i]
Neno la Yehova ni safi.[j]
Yeye ni ngao kwa wote
wanaomkimbilia.[k]
31 Kwa maana ni nani aliye
Mungu ila Yehova?[l]
Na ni nani aliye mwamba
isipokuwa Mungu wetu?[m]
32 Mungu wa kweli ndiye
anayenivisha nguvu,[n]
Naye ataifanya njia yangu
iwe kamilifu.[o]
33 Huifanya miguu yangu iwe
kama ya paa;
Hunifanya nisimame
mahali palipo juu.[p]
34 Huizoeza mikono yangu
kupigana vita;
Mikono yangu inaweza
kuukunja upinde wa
shaba.

18:27 *Au "wanaoteseka." #Tnn., "unayashusha macho ya kiburi."

SURA YA 18
a 2Sa 22:26-31 Ayu 34:11 Yer 32:19
b Mt 5:8
c Zb 125:5
d Ayu 34:28
e Met 6:16, 17 Isa 2:11 Lu 18:14
f Zb 97:11 Isa 42:16
g 2Sa 5:19 Ebr 11:32-34
h 2Sa 22:30 Flp 4:13
i Kum 32:4 Da 4:37 Ufu 15:3
j Zb 12:6 Zb 19:8
k Zb 18:2 Zb 84:11
l Zb 86:8 Isa 45:5
m Kum 32:31 1Sa 2:2 2Sa 22:32-43
n Zb 84:5, 7
o Isa 26:7
p Hab 3:19

Safu ya 2
a Mwa 15:1 Kum 33:29 Zb 28:7
b 2Sa 22:36 Zb 113:6-8
c Zb 17:5
d Zb 2:8, 9
e Zb 44:5
f 2Sa 22:41 Zb 34:21
g 1Sa 30:6
h 2Sa 8:3 Zb 2:8
i 2Sa 22:44-46

35 Wewe hunipa ngao yako
ya wokovu,[a]
Mkono wako wa kuume
hunitegemeza,*
Na unyenyekevu wako
hunifanya niwe mkuu.[b]
36 Unapanua njia kwa ajili ya
hatua zangu;
Miguu yangu haitateleza.*[c]
37 Nitawafuatia maadui wa-
ngu na kuwapita;
Sitarudi mpaka wataka-
poangamizwa kabisa.
38 Nitawaponda wasiweze
kuinuka;[d]
Wataanguka chini ya
miguu yangu.
39 Utanipa nguvu kwa ajili ya
vita;
Utawafanya maadui wangu
waanguke chini yangu.[e]
40 Utawafanya maadui
wangu wanikimbie,*
Nami nitawakomesha#
wale wanaonichukia.[f]
41 Wanalilia msaada, lakini
hakuna mtu wa
kuwaokoa;
Hata wanamlilia Yehova,
lakini yeye hawajibu.
42 Nitawaponda wawe laini
kama mavumbi katika
upepo;
Nitawatupa nje kama
matope barabarani.
43 Utaniokoa kutoka kwa
watu wanaotafuta ma-
kosa.[g]
Utaniweka kuwa kiongozi
wa mataifa.[h]
Watu ambao siwajui wata-
nitumikia.[i]

18:35 *Au "hunidumisha." 18:36 *Au "Vifundo vya miguu yangu havitateleza." 18:40 *Au "Utanionyesha migongo ya maadui wangu." #Au "nitawanyamazisha."

44 Watanitii watakaposikia
fununu tu;
Wageni watakuja wakijiku-
nyata mbele zangu.[a]
45 Wageni watakosa ujasiri;*
Watakuja wakitetemeka
kutoka katika ngome
zao.
46 Yehova yuko hai! Mwamba
wangu na asifiwe![b]
Mungu wa wokovu wangu
na akwezwe.[c]
47 Mungu wa kweli hunilipi-
zia kisasi;[d]
Huyatiisha mataifa chini
yangu.
48 Yeye huniokoa kutoka kwa
maadui wangu wenye ha-
sira;
Unaniinua juu ya wale wa-
naonishambulia;[e]
Unaniokoa kutoka kwa
mtu mkatili.
49 Ndiyo sababu nitakutuku-
za wewe miongoni mwa
mataifa, Ee Yehova,[f]
Nami nitaliimbia sifa* jina
lako.[g]
50 Yeye hutenda matendo
makuu ya wokovu kwa
ajili ya mfalme wake;*[h]
Humtendea mtiwa-mafuta
wake kwa upendo mshi-
kamanifu,[i]
Kwa Daudi na kwa uzao
wake# milele.[j]

Kwa kiongozi. Muziki wa Daudi.

19 Mbingu zinatangaza
utukufu wa Mungu;[k]
Na anga lililo juu lina-
tangaza kazi ya mikono
yake.[l]
2 Siku baada ya siku zina-
bubujisha maneno yake,
Na usiku baada ya usiku
zinafunua ujuzi.
3 Hakuna usemi, wala haku-
na maneno;
Sauti zake hazisikiki.
4 Lakini sauti zake
zimefika* katika dunia
yote,
Na ujumbe wake umefika
mpaka kwenye miisho ya
dunia inayokaliwa.[a]
Amepiga hema mbinguni
kwa ajili ya jua;
5 Ni kama bwana harusi
anayetoka katika
chumba chake;
Linashangilia kama
mwanamume hodari
anayekimbia kwenye
njia yake.
6 Linachomoza kutoka mwi-
sho mmoja wa mbingu,
Nalo huzunguka mpaka
mwisho mwingine;[b]
Na hakuna chochote kina-
chojificha joto lake.
7 Sheria ya Yehova ni kami-
lifu,[c] hurudisha nguvu.*[d]
Kikumbusho cha Yehova
kinategemeka,[e] humfa-
nya asiye na uzoefu awe
na hekima.[f]
8 Maagizo kutoka kwa
Yehova ni ya uadilifu,
huufanya moyo usha-
ngilie;[g]
Amri ya Yehova ni safi, hu-
yafanya macho yang'ae.[h]
9 Kumwogopa Yehova ni
jambo safi,[i] hudumu mi-
lele.
Hukumu za Yehova ni
za kweli; zote ni za uadi-
lifu.[j]

18:45 *Au "watafifia." 18:49 *Au "nitalipigia muziki." 18:50 *Au "humpa ushindi mkubwa mfalme wake." #Tnn., "mbegu yake."

19:4 *Au labda, "kamba yake ya kupimia imefika." 19:7 *Au "huirudisha nafsi."

SURA YA 18
a Kum 33:29
b Kum 32:4
c Kut 15:2; 2Sa 22:47-49
d Kum 32:35; Nah 1:2; Ro 12:19
e 2Sa 7:9; Zb 59:1
f Kum 32:43; Zb 117:1; Isa 11:10
g 2Sa 22:50, 51; 1Nya 16:9; Ro 15:9
h Zb 2:6; Zb 144:10
i 2Sa 7:15-17; 1Fa 3:6
j Zb 89:20, 36; Isa 9:7; Lu 1:32, 33; Ufu 5:5

SURA YA 19
k Zb 8:3, 4; Isa 40:22; Ro 1:20
l Zb 150:1; Ufu 4:11

Safu ya 2
a Ro 10:18
b Zb 104:19
c Zb 119:72
d Zb 23:3
e Zb 119:111, 129
f Met 1:5; 2Ti 3:15
g 2Nya 24:9, 10
h Met 4:4; Met 6:23; Mt 6:22
i Kum 10:12; Met 1:7; Mal 3:16
j Zb 119:137, 160; Ufu 16:7

10 Zinatamanika kuliko dhahabu,
Kuliko dhahabu nyingi bora,*[a]
Na tamu zaidi kuliko asali,[b] asali inayodondoka kutoka katika sega.
11 Mtumishi wako ameonywa kupitia hizo;[c]
Anapozishika anapata thawabu kubwa.[d]
12 Ni nani anayeweza kutambua makosa?[e]
Nitangaze kuwa sina hatia ya dhambi nisizojua.
13 Na unizuie mimi mtumishi wako nisitende matendo ya kimbelembele;[f]
Usiruhusu yanitawale.[g]
Ndipo nitakapokuwa kamili,[h]
Na sitakuwa na hatia ya dhambi zilizo wazi.*
14 Maneno ya kinywa changu na kutafakari kwa moyo wangu
Na yakupendeze wewe,[i] Ee Yehova, Mwamba wangu[j] na Mkombozi wangu.[k]

Kwa kiongozi. Muziki wa Daudi.

20 Yehova na akujibu katika siku ya taabu.
Jina la Mungu wa Yakobo na likulinde.[l]
2 Na akuletee msaada kutoka mahali patakatifu[m]
Na kukutegemeza kutoka Sayuni.[n]
3 Na akumbuke matoleo yako yote ya zawadi;
Na aikubali kwa upendeleo* dhabihu yako ya kuteketezwa. (*Sela*)
4 Na atosheleze tamaa za moyo wako[a]
Na kufanikisha mipango yako yote.*
5 Tutapaza sauti kwa shangwe kwa sababu ya matendo yako ya wokovu;[b]
Tutainua bendera zetu katika jina la Mungu wetu.[c]
Yehova na atimize maombi yako yote.
6 Sasa ninajua kwamba Yehova humwokoa mtiwa-mafuta wake.[d]
Humjibu kutoka katika mbingu zake takatifu
Kwa wokovu* mkubwa kupitia mkono wake wa kuume.[e]
7 Wengine hutegemea magari ya vita na wengine farasi,[f]
Lakini sisi tunaliitia jina la Yehova Mungu wetu.[g]
8 Wamedondoka na kuanguka,
Lakini sisi tumeinuka na kurudishwa.[h]
9 Ee Yehova, mwokoe mfalme![i]
Atatujibu siku ambayo tutaomba msaada.[j]

Kwa kiongozi. Muziki wa Daudi.

21 Ee Yehova, mfalme hushangilia kwa sababu ya nguvu zako;[k]
Jinsi anavyoshangilia sana kwa sababu ya matendo yako ya wokovu![l]
2 Umetosheleza tamaa ya moyo wake,[m]
Nawe hujamnyima ombi la midomo yake. (*Sela*)
3 Kwa maana unamlaki kwa baraka tele;

**SURA YA 19**
*a* Zb 119:127; Met 8:10
*b* Zb 119:103; Met 16:24
*c* Zb 119:11
*d* Zb 119:165
*e* 1Ko 4:4
*f* Mwa 20:6; Kum 17:12; 1Sa 15:23; 2Sa 6:7; 2Nya 26:16-18
*g* Zb 119:133
*h* Isa 38:3
*i* Zb 49:3; Zb 51:15; Zb 143:5; Flp 4:8
*j* Zb 18:2
*k* Ayu 19:25; Isa 43:14

**SURA YA 20**
*l* Zb 9:10; Met 18:10
*m* 2Nya 20:8, 9
*n* 2Sa 5:7; Zb 50:2; Zb 134:3

**Safu ya 2**
*a* Zb 21:1, 2
*b* Zb 59:16
*c* 1Sa 17:45
*d* Zb 2:2, 4
*e* Zb 17:7
*f* Zb 33:17; Isa 31:1
*g* 2Nya 14:11; 2Nya 20:12; 2Nya 32:8
*h* Amu 5:31; Zb 125:1
*i* Zb 18:50
*j* Zb 44:4

**SURA YA 21**
*k* Zb 63:11
*l* Zb 28:7
*m* Zb 2:8; Zb 20:4

**19:10** *Au “iliyosafishwa.” **19:13** *Au “dhambi nyingi.” **20:3** *Tnn., “aione kuwa mafuta.”

**20:4** *Au “ushauri wako wote.” **20:6** *Au “ushindi.”

Unamvika taji la dhahabu bora* kichwani.[a]
4 Alikuomba uhai, nawe ukampa,[b]
Maisha marefu,* milele na milele.
5 Matendo yako ya wokovu humletea utukufu mkubwa.[c]
Unamtunukia adhama na fahari.
6 Unamfanya awe na baraka milele;[d]
Unamfanya afurahi kwa shangwe ya kuwa mbele zako.*[e]
7 Kwa maana mfalme anamtumaini Yehova;[f]
Kwa sababu ya upendo mshikamanifu wa Aliye Juu Zaidi, hatatikiswa kamwe.*[g]
8 Mkono wako utawapata maadui wako wote;
Mkono wako wa kuume utawapata wale wanaokuchukia.
9 Utawafanya wawe kama tanuru lenye moto mkali utakapofika wakati uliowekwa wa kuwakazia uangalifu.
Yehova atawameza kwa hasira yake, na moto utawateketeza kabisa.[h]
10 Utawaangamiza wazao wao kutoka duniani,
Na uzao wao kutoka kati ya wanadamu.
11 Kwa maana walikusudia kukutendea maovu;[i]
Wamepanga njama ambazo hazitafanikiwa.[j]
12 Kwa maana utawafanya wakimbie[a]
Kwa kuwalenga* kwa upinde wako.#
13 Inuka, Ee Yehova, katika nguvu zako.
Tutauimbia sifa* uwezo wako.

Kwa kiongozi; umepatanishwa na mtindo wa "Paa Jike wa Mapambazuko."* Muziki wa Daudi.

**22** Mungu wangu, Mungu wangu, kwa nini umeniacha?[b]
Kwa nini uko mbali usiweze kuniokoa,
Mbali na vilio vyangu vya maumivu makali?[c]
2 Mungu wangu, ninaendelea kukuita wakati wa mchana, nawe hunijibu;[d]
Na wakati wa usiku sinyamazi.
3 Lakini wewe ni mtakatifu,[e]
Umezungukwa na* sifa za Israeli.
4 Baba zetu walikutumaini wewe;[f]
Walikutumaini, nawe ulikuwa ukiwaokoa.[g]
5 Walikulilia kwa sauti, wakaokolewa;
Walikutumaini, nao hawakukatishwa tamaa.*[h]
6 Lakini mimi ni mnyoo wala si mwanadamu,
Ninadhihakiwa na wanadamu na kudharauliwa na watu.*[i]

SURA YA 21
a 2Sa 12:30
b Zb 13:3; Zb 61:6
c 2Sa 7:8, 9
d Zb 72:17
e Zb 16:11; Zb 45:7
f 1Sa 30:6
g Zb 16:8
h Kum 32:22; Zb 110:5; Mal 4:1
i Zb 34:16
j Zb 2:1

Safu ya 2
a Zb 9:3; Zb 56:9

SURA YA 22
b Zb 22:16; Mt 27:46; Mk 15:34
c Ebr 5:7
d Zb 42:3
e Isa 6:3; 1Pe 1:15
f Mwa 15:1, 6
g Kut 14:13; Ebr 11:32-34
h Zb 25:2; Zb 99:6; Ro 10:11
i Zb 31:11; Isa 53:3

**21:3** *Au "iliyosafishwa." **21:4** *Tnn., "Urefu wa siku." **21:6** *Tnn., "mbele za uso wako." **21:7** *Au "hatapepesuka (hatayumbayumba) kamwe." **21:12** *Tnn., "kulenga nyuso zao." #Tnn., "kamba zako za upinde." **21:13** *Tnn., "Tutauimbia na kuupigia muziki." **22:Uta** *Labda ni sauti au mtindo wa muziki. **22:3** *Au "Umeketi kwenye kiti cha ufalme kati ya (juu ya)." **22:5** *Au "hawakuaibishwa." **22:6** *Au "Mimi ni fedheha kwa wanadamu na ninadharauliwa na watu."

7 Wote wanaoniona hunike-
jeli;[a]
Wanafyonya midomo na
kutikisa vichwa vyao
kwa dharau:[b]
8 “Alijikabidhi mwenyewe
kwa Yehova. Acha Yeye
amwokoe!
Acha Yeye amwokoe, kwa
sababu Yeye anampenda
sana!”[c]
9 Wewe ndiye uliyenitoa
tumboni,[d]
Ni Wewe uliyenifanya nihi-
si nikiwa salama kwenye
matiti ya mama yangu.
10 Nimewekwa chini ya
utunzaji wako* tangu
nilipozaliwa;
Tangu nilipokuwa katika
tumbo la mama yangu,
umekuwa Mungu wangu.
11 Usikae mbali nami, kwa
maana taabu iko karibu[e]
Nami sina msaidizi mwi-
ngine.[f]
12 Ng’ombe dume wengi wa-
changa wananizunguka;[g]
Ng’ombe dume wenye
nguvu wa Bashani wana-
nizingira.[h]
13 Wanafungua vinywa vyao
wazi dhidi yangu,[i]
Kama simba anayengu-
ruma ambaye anararua
windo lake vipande-
vipande.[j]
14 Nimemwagwa kama maji;
Mifupa yangu yote
imeteguka.
Moyo wangu umekuwa
kama nta;[k]
Unayeyuka katika sehemu
zangu za ndani kabisa.[l]
15 Nguvu zangu zimekauka
kama kigae;[m]
Ulimi wangu unashikama-
na na fizi zangu;[a]
Unanishusha chini kwenye
mavumbi ya kifo.[b]
16 Kwa maana mbwa wanani-
zunguka;[c]
Wananizingira kama kundi
la watenda maovu,[d]
Kama simba, wanaisha-
mbulia mikono yangu
na miguu yangu.[e]
17 Ninaweza kuhesabu mifu-
pa yangu yote.[f]
Wananitazama na kuniko-
dolea macho.
18 Wanagawana mavazi ya-
ngu,
Nao wanalipigia kura vazi
langu.[g]
19 Lakini wewe, Ee Yehova,
usiendelee kukaa mbali.[h]
Wewe ni nguvu zangu;
njoo haraka unisaidie.[i]
20 Niokoe* kutoka kwa upa-
nga,
Uhai wangu wenye
thamani# kutoka katika
makucha ya△ mbwa;[j]
21 Niokoe kutoka katika
kinywa cha simba[k] na
pembe za ng’ombe dume
wa mwituni;
Nijibu na uniokoe.
22 Nitalitangaza jina lako
kwa ndugu zangu;[l]
Katikati ya kutaniko
nitakusifu.[m]
23 Ninyi mnaomwogopa
Yehova, msifuni!
Enyi nyote uzao wa*
Yakobo, mtukuzeni![n]
Mwogopeni yeye, enyi
nyote uzao wa# Israeli.

SURA YA 22
a Zb 35:16
b Zb 109:25
c Mt 27:41-43 Lu 23:35, 36
d Zb 71:6 Zb 139:16
e Zb 10:1
f Lu 23:46 Ebr 5:7
g Zb 68:30
h Eze 39:18
i Mt 26:4
j Zb 57:4 1Pe 5:8
k Lu 22:44 Yoh 12:27
l Mt 26:38 Mk 14:33
m Met 17:22

Safu ya 2
a Yoh 19:28
b Isa 53:12 1Ko 15:3, 4
c Zb 59:5, 6 Lu 22:63
d Zb 86:14
e Mt 27:35 Yoh 20:25
f Zb 34:20 Yoh 19:36
g Mk 15:24 Lu 23:34 Yoh 19:23, 24
h Zb 10:1
i Zb 40:13
j Zb 22:16
k Zb 35:17
l Yoh 17:6
m Zb 40:9 Ebr 2:11, 12
n Zb 50:23

**22:10** * Tnn., “Nimetupwa kwako.”

**22:20** * Au “lokoe nafsi yangu.” # Tnn., “Uhai pekee nilio nao,” yaani, nafsi yake. △ Tnn., “mkono wa.” **22:23** * Tnn., “mbegu ya.” # Tnn., “mbegu ya.”

24 Kwa maana hajadharau
wala kuchukizwa na
mateso ya yule
anayekandamizwa;[a]
Hajauficha uso wake
kutoka kwake.[b]
Alipomlilia amsaidie,
alisikia.[c]
25 Nitakusifu katika kutaniko kubwa;[d]
Nitatimiza nadhiri zangu
mbele ya wale wanaomwogopa.
26 Wapole watakula na
kushiba;[e]
Wale wanaomtafuta Yehova watamsifu.[f]
Na ufurahie maisha*
milele.
27 Miisho yote ya dunia itakumbuka na kumgeukia
Yehova.
Familia zote za mataifa
zitainama chini mbele
zako.[g]
28 Kwa maana ufalme ni wa
Yehova;[h]
Anayatawala mataifa.
29 Watu wote wenye ufanisi*
duniani watakula na
kumwinamia;
Wote wanaoshuka mavumbini watapiga magoti
mbele zake;
Hakuna yeyote kati yao
anayeweza kuokoa uhai
wao.#
30 Wazao wao watamtumikia;*
Kizazi kitakachokuja
kitaambiwa kumhusu
Yehova.
31 Watakuja na kusimulia
uadilifu wake.
Watawaambia watu ambao
bado hawajazaliwa
mambo aliyofanya.

Muziki wa Daudi.

23 Yehova ni Mchungaji
wangu.[a]
Sitakosa chochote.[b]
2 Hunilaza katika malisho
yenye majani mengi;
Huniongoza kwenye sehemu za kupumzika zenye
maji mengi.*[c]
3 Huniburudisha.*[d]
Huniongoza katika njia za#
uadilifu kwa ajili ya jina
lake.[e]
4 Hata nikitembea katika
bonde lenye kivuli
kizito,[f]
Siogopi madhara yoyote,[g]
Kwa maana wewe uko
pamoja nami;[h]
Fimbo yako na gongo lako
hunipa uhakika.*
5 Wewe huniandalia meza
mbele ya maadui wangu.[i]
Unakiburudisha* kichwa
changu kwa mafuta;[j]
Kikombe changu kimejazwa vizuri.[k]
6 Kwa hakika wema na
upendo mshikamanifu
utanifuatia sikuzote za
maisha yangu,[l]
Nami nitakaa katika nyumba ya Yehova siku
zangu zote.[m]

Muziki wa Daudi.

24 Dunia na vyote vilivyomo ni vya Yehova,[n]
Nchi inayozaa na wale
wanaokaa ndani yake.
2 Kwa maana ameiweka
imara kabisa juu ya
bahari[o]

---

22:26 *Tnn., "Moyo wako na uishi." 22:29 *Tnn., "wanene." #Au "nafsi zao." 22:30 *Tnn., "Mbegu itamtumikia."

23:2 *Au labda, "maji matulivu." 23:3 *Au "Huiburudisha nafsi yangu." #Tnn., "mapito ya; vijia vya." 23:4 *Au "hunifariji." 23:5 *Au "Unakipaka."

SURA YA 22
a Zb 34:6, Zb 69:33
b Hes 6:25
c Ebr 5:7
d Zb 35:18, Zb 40:10, Zb 111:1
e Zb 37:11, Isa 65:13
f Sef 2:3
g Mwa 22:18, Ufu 7:9, Ufu 15:4
h 1Nya 29:11, Ufu 11:17

Safu ya 2

SURA YA 23
a Zb 80:1, Yer 23:3, Eze 34:12, 1Pe 2:25
b Zb 34:9, Zb 84:11, Mt 6:33, Flp 4:19, Ebr 13:5
c Eze 34:13, 14
d Zb 19:7, Zb 51:12
e Zb 31:3
f Ayu 38:17
g Zb 3:6, Zb 27:1, Isa 41:10
h Isa 43:2, Ro 8:31
i Zb 22:26, Zb 31:19
j Lu 7:46, Yak 5:14
k Zb 16:5
l Zb 103:17
m Zb 15:1-5, Zb 27:4, Zb 65:4, Zb 122:1

SURA YA 24
n 1Nya 29:11, Ayu 41:11, 1Ko 10:26
o Mwa 1:9, Ayu 38:11, Zb 136:6, Yer 5:22

Na kuiweka imara kabisa
juu ya mito.
3 Ni nani anayeweza kuupanda mlima wa Yehova,[a]
Na ni nani anayeweza
kusimama mahali pake
patakatifu?
4 Yeyote mwenye mikono
isiyo na hatia na mwenye
moyo safi,[b]
Ambaye hajaapa kwa uwongo kwa uhai Wangu,*
Wala kuapa kwa udanganyifu.[c]
5 Atapokea baraka kutoka
kwa Yehova[d]
Na uadilifu* kutoka kwa
Mungu wa wokovu
wake.[e]
6 Hiki ndicho kizazi cha
wale wanaomtafuta,
Cha wale wanaoutafuta
uso wako, Ee Mungu wa
Yakobo. (*Sela*)
7 Inueni vichwa vyenu, enyi
malango;[f]
Fungukeni,* enyi milango
ya kale,
Ili Mfalme mtukufu aingie![g]
8 Mfalme huyu mtukufu ni
nani?
Yehova, mwenye nguvu na
hodari,[h]
Yehova, hodari katika
vita.[i]
9 Inueni vichwa vyenu, enyi
malango;[j]
Fungukeni, enyi milango
ya kale,
Ili Mfalme mtukufu aingie!
10 Mfalme huyu mtukufu ni
nani?
Yehova wa majeshi—yeye
ndiye Mfalme mtukufu.[k]
(*Sela*)

**24:4** *Au "nafsi Yangu," ikirejelea mtu kuapa kwa uhai wa Yehova. **24:5** *Au "haki." **24:7** *Au "Inukeni."

**SURA YA 24**
*a* Zb 15:1-5
*b* 2Sa 22:21; Isa 33:15, 16; Mt 5:8
*c* Zb 34:12, 13; Mal 3:5
*d* Zb 128:1-5
*e* Isa 12:2
*f* Zb 118:19; Zb 122:2
*g* 2Sa 6:15; Zb 48:1-3
*h* Zb 93:1
*i* Kut 15:3; 1Sa 17:47; 2Nya 20:15; Isa 42:13
*j* Zb 118:19
*k* 1Nya 29:11

Safu ya 2

**SURA YA 25**
*a* Isa 26:3
*b* Ro 10:11
*c* Zb 41:11
*d* Zb 69:6
*e* Zb 31:17
*f* Kut 33:13; Zb 86:11; Zb 143:8
*g* Zb 27:11
*h* Zb 43:3
*i* Kut 34:6; Isa 55:3
*j* Zb 103:17; Zb 136:1
*k* Zb 6:4; Zb 51:1
*l* Kut 33:19; Zb 27:13

Wa Daudi.
א [*Aleph*]
**25** Nakugeukia wewe,* Ee
Yehova.
ב [*Beth*]
2 Mungu wangu, ninakutumaini wewe;[a]
Usiruhusu niaibishwe.[b]
Usiruhusu maadui wangu
wanicheke.[c]
ג [*Gimel*]
3 Kwa hakika hakuna yeyote anayekutumaini
atakayeaibishwa,[d]
Lakini aibu inawangoja
wale wanaotenda kwa
hila bila sababu.[e]
ד [*Daleth*]
4 Nijulishe njia zako, Ee
Yehova;[f]
Nifundishe vijia vyako.[g]
ה [*He*]
5 Nitembeze katika kweli
yako na kunifundisha,[h]
Kwa maana wewe ni Mungu wa wokovu wangu.
ו [*Waw*]
Ninakutumaini mchana
kutwa.
ז [*Zayin*]
6 Kumbuka rehema zako, Ee
Yehova, na upendo wako
mshikamanifu,[i]
Ambazo umedhihirisha
sikuzote.*[j]
ח [*Heth*]
7 Usikumbuke dhambi na
makosa niliyotenda
nilipokuwa kijana.
Nikumbuke kulingana na
upendo wako mshikamanifu,[k]
Kwa ajili ya wema wako,
Ee Yehova.[l]

**25:1** *Au "Nainua nafsi yangu kwako." **25:6** *Au "Ambazo ni za tangu nyakati za kale."

ט [*Teth*]
8 Yehova ni mwema na
mnyoofu.[a]
Ndiyo sababu yeye hu-
wafundisha watenda
dhambi njia wanayo-
paswa kuishi.[b]

י [*Yod*]
9 Atawaongoza wapole kati-
ka yaliyo sawa,*[c]
Naye atawafundisha wapo-
le njia yake.[d]

כ [*Kaph*]
10 Njia zote za Yehova ni upe-
ndo mshikamanifu na
uaminifu
Kwa wale wanaoshika aga-
no lake[e] na vikumbusho
vyake.[f]

ל [*Lamed*]
11 Kwa ajili ya jina lako, Ee
Yehova,[g]
Nisamehe kosa langu,
ingawa ni kubwa.

מ [*Mem*]
12 Ni nani anayemwogopa
Yehova?[h]
Atamfundisha kuhusu njia
anayopaswa kuchagua.[i]

נ [*Nun*]
13 Atajionea* yaliyo mema,[j]
Na wazao wake
wataimiliki# dunia.[k]

ס [*Samekh*]
14 Urafiki wa karibu pamoja
na Yehova ni wa wale
wanaomwogopa,[l]
Naye huwajulisha agano
lake.[m]

ע [*Ayin*]
15 Macho yangu humtazama
Yehova daima,[n]
Kwa maana ataiweka huru
miguu yangu kutoka
katika wavu.[o]

פ [*Pe*]
16 Nielekezee uso wako na
kunionyesha kibali,
Kwa maana niko peke
yangu na sina uwezo.

צ [*Tsade*]
17 Taabu za moyo wangu
zimeongezeka;[a]
Niondolee maumivu yangu
makali.

ר [*Resh*]
18 Yaone mateso yangu na
shida yangu,[b]
Nawe unisamehe dhambi
zangu zote.[c]
19 Tazama jinsi maadui
wangu walivyo wengi
Na jinsi wanavyonichukia
vikali.

ש [*Shin*]
20 Ulinde uhai wangu* na
uniokoe.[d]
Usiruhusu niaibishwe, kwa
maana nimekukimbilia
wewe.

ת [*Taw*]
21 Utimilifu na unyoofu na
vinilinde,[e]
Kwa maana ninakutumaini
wewe.[f]
22 Ee Mungu, mwokoe* Israe-
li kutoka katika taabu
zake zote.

Wa Daudi.

26 Unihukumu, Ee Yehova,
kwa maana nimete-
mbea katika utimilifu
wangu;[g]
Nimemtumaini Yehova bila
kuyumbayumba.[h]
2 Nichunguze, Ee Yehova,
na unijaribu;
Safisha mawazo yangu ya
ndani kabisa* na pia
moyo wangu.[i]

---

**25:9** *Tnn., “katika hukumu.” **25:13** *Au “Nafsi yake itajionea.” #Tnn., “mbegu yake itamiliki.”

**25:20** *Au “Ilinde nafsi yangu.” **25:22** *Tnn., “mkomboe.” **26:2** *Au “hisia zangu za ndani kabisa.” Tnn., “figo zangu.”

**SURA YA 25**
a Zb 92:15; Zb 119:68; Zb 145:9; Mdo 14:17
b Zb 119:33; Isa 30:20; Mik 4:2
c Sef 2:3
d Zb 32:8
e Kum 29:1
f Zb 19:7
g Zb 31:3; Zb 79:9; Zb 109:21; Zb 143:11; Eze 36:22; Da 9:19; Mt 6:9
h Zb 111:10
i Zb 37:23
j Zb 31:19
k Zb 37:11
l Met 3:32; Yoh 15:15
m Mwa 18:17; Mwa 22:17; Amo 3:7
n Zb 141:8
o Zb 91:3; Zb 124:6-8

**Safu ya 2**
a Zb 73:21
b 2Sa 16:12
c Zb 32:5; Zb 51:9
d Zb 17:8; Zb 121:7
e Zb 41:12
f Zb 37:34

**SURA YA 26**
g 2Fa 20:3
h Zb 21:7
i Zb 17:3; Zb 66:10

3 Kwa maana upendo wako mshikamanifu uko mbele yangu daima,
Nami ninatembea katika kweli yako.[a]
4 Sishirikiani* na watu wadanganyifu,[b]
Nami huwaepuka wale wanaoficha jinsi walivyo.#
5 Ninachukia kundi la waovu,[c]
Nami ninakataa kushirikiana* na waovu.[d]
6 Nitanawa mikono yangu katika ukosefu wa hatia,
Nami nitapiga mwendo kuzunguka madhabahu yako, Ee Yehova,
7 Ili niifanye sauti ya utoaji shukrani isikike[e]
Na kutangaza kazi zako zote zinazostaajabisha.
8 Yehova, ninaipenda nyumba ambamo unakaa,[f]
Mahali ambapo utukufu wako hukaa.[g]
9 Usinifagilie mbali* pamoja na watenda dhambi[h]
Wala kuniua pamoja na watu wakatili,#
10 Ambao mikono yao hutenda matendo ya* aibu,
Na ambao mkono wao wa kulia umejaa rushwa.
11 Lakini mimi, nitatembea katika utimilifu wangu.
Niokoe* na kunionyesha kibali.
12 Mguu wangu umesimama mahali tambarare;[i]
Katika kutaniko kubwa,* nitamsifu Yehova.[j]

26:4 *Tnn., "Siketi." #Au "sichangamani na wanafiki." 26:5 *Tnn., "kuketi." 26:9 *Tnn., "Usiifagilie mbali nafsi yangu." #Au "watu wanaomwaga damu." 26:10 *Au "mwenendo wa." 26:11 *Tnn., "Nikomboe." 26:12 *Tnn., "makusanyiko."

SURA YA 26
a Zb 43:3 Zb 86:11
b Yer 15:17
c Zb 139:21
d Zb 1:1
e Zb 50:23 Zb 95:2
f 1Sa 3:3 1Nya 16:1 Zb 27:4
g Zb 63:2
h 1Sa 25:29
i 1Sa 2:9 Met 10:9
j Zb 111:1

Safu ya 2

SURA YA 27
a Zb 36:9 Zb 43:3 Zb 119:105
b Zb 23:4 Ro 8:31 Ebr 13:6
c Zb 62:6 Isa 12:2
d Zb 22:16
e 2Nya 20:15 2Nya 32:7 Zb 3:6
f Zb 23:6 Zb 65:4
g 1Sa 3:3 1Nya 16:1 Zb 26:8
h Zb 32:7 Zb 57:1 Sef 2:3
i Zb 61:4
j Zb 40:2

Wa Daudi.

27 Yehova ni nuru yangu[a] na wokovu wangu.
Nimwogope nani?[b]
Yehova ni ngome ya uhai wangu.[c]
Nimhofu nani?
2 Waovu waliponishambulia ili waunyafue mwili wangu,[d]
Wapinzani wangu na maadui wangu ndio waliojikwaa na kuanguka.
3 Hata jeshi likipiga kambi ili kunishambulia,
Moyo wangu hautaogopa.[e]
Hata vita vikizuka dhidi yangu,
Bado nitaendelea kuwa jasiri.
4 Nimemwomba Yehova jambo moja
—Ndilo nitakalolitafuta—
Kwamba nikae katika nyumba ya Yehova sikuzote za maisha yangu,[f]
Ili kuutazama uzuri wa Yehova
Na kutazama kwa uthamini* hekalu lake.#[g]
5 Kwa maana atanificha katika banda lake siku ya msiba;[h]
Atanificha mahali pa siri katika hema lake;[i]
Ataniweka juu kwenye mwamba.[j]
6 Sasa kichwa changu kiko juu sana ya maadui wangu wanaonizingira;
Nitatoa dhabihu katika hema lake kwa kelele za shangwe;
Nitamwimbia sifa* Yehova.

27:4 *Au "kutazama kwa kutafakari." #Au "mahali pake patakatifu." 27:6 *Au "Nitampigia muziki."

7 Nisikie, Ee Yehova, nina-
polia kwa sauti;[a]
Nionyeshe kibali na kuni-
jibu.[b]
8 Moyo wangu umesema
hivi kwa niaba yako:
“Utafute uso wangu.”
Nitautafuta uso wako,
Ee Yehova.[c]
9 Usinifiche uso wako.[d]
Usimfukuze kwa hasira
mtumishi wako.
Wewe ni msaidizi wangu;[e]
Usinitupe wala usiniache,
Mungu wa wokovu
wangu.
10 Hata baba yangu na mama
yangu wakiniacha,[f]
Yehova mwenyewe atani-
chukua.[g]
11 Nifundishe njia yako,
Ee Yehova,[h]
Niongoze katika kijia cha
unyoofu kwa sababu ya
maadui wangu.
12 Usinitie mikononi mwa
maadui wangu,[i]
Kwa maana mashahidi
wa uwongo wameinuka
dhidi yangu,[j]
Nao wanatoa vitisho vya
kunitendea kwa ukatili.
13 Ningekuwa wapi ikiwa
singekuwa na imani
Kwamba nitauona wema
wa Yehova katika nchi ya
walio hai?*[k]
14 Mtumaini Yehova;[l]
Uwe jasiri na uwe na moyo
mkuu.[m]
Naam, mtumaini Yehova.

Wa Daudi.

28 Ninaendelea kukulilia
wewe, Ee Yehova
Mwamba wangu;[n]
Usiwe kama kiziwi
kwangu.
Ukininyamazia,
Nitakuwa kama wale
wanaoshuka shimoni.*[a]
2 Sikia sihi zangu ninapoku-
lilia unisaidie
Ninapoinua mikono yangu
kuelekea chumba cha
ndani zaidi cha mahali
pako patakatifu.[b]
3 Usinikokote pamoja na
waovu, pamoja na wale
wanaotenda mambo
yanayodhuru,[c]
Wale wanaoongea na jirani
yao maneno ya amani la-
kini uovu uko mioyoni
mwao.[d]
4 Walipe kulingana na mate-
ndo yao,[e]
Kulingana na mazoea yao
maovu.
Walipe kulingana na kazi
ya mikono yao,
Kulingana na mambo wali-
yotenda.[f]
5 Kwa maana hawazingatii
utendaji wa Yehova,[g]
Wala kazi ya mikono yake.[h]
Atawabomoa kabisa naye
hatawajenga.
6 Yehova na asifiwe,
Kwa maana amesikia
sihi zangu za kuomba
msaada.
7 Yehova ni nguvu zangu[i] na
ngao yangu;[j]
Moyo wangu unamtumaini
yeye.[k]
Amenisaidia, na moyo
wangu unashangilia,
Kwa hiyo nitamsifu kwa
wimbo wangu.
8 Yehova ni nguvu kwa watu
wake;

**SURA YA 27**
*a* Zb 130:2
*b* Zb 4:1; Zb 5:2
*c* Zb 63:1; Zb 105:4; Sef 2:3
*d* Zb 69:17; Zb 143:7
*e* Zb 46:1
*f* Zb 69:8
*g* Isa 49:15
*h* Zb 25:4; Zb 86:11; Isa 30:20; Isa 54:13
*i* Zb 31:8; Zb 41:2; Zb 41:11
*j* Mt 26:59-61
*k* Ayu 33:28-30
*l* Zb 25:3; Zb 62:5
*m* Isa 40:31

**SURA YA 28**
*n* Kum 32:4; Isa 26:4

**Safu ya 2**
*a* Ayu 33:28
*b* Zb 5:7
*c* Hes 16:25, 26; Zb 26:9
*d* Zb 62:4
*e* Zb 59:12; Yer 18:22
*f* Zb 62:12; 2Th 1:6
*g* Ayu 34:26, 27
*h* Isa 5:12
*i* Isa 12:2
*j* Mwa 15:1; 2Sa 22:3; Zb 3:3
*k* Zb 56:4

**27:13** *Au labda, “Kwa hakika nina imani kwamba nitauona wema wa Yehova katika nchi ya walio hai.”

**28:1** *Au “kaburini.”

Yeye ni ngome, anamletea
mtiwa-mafuta wake
wokovu mkubwa.[a]
9 Waokoe watu wako, na
uubariki urithi wako.[b]
Wachunge na kuwabeba
mikononi mwako milele.[c]

Muziki wa Daudi.

29 Mpeni Yehova anacho-
stahili, enyi wana wa
watu hodari,
Mpeni Yehova anachosta-
hili kwa sababu ya
utukufu wake na nguvu
zake.[d]
2 Mpeni Yehova utukufu
ambao jina lake linasta-
hili.
Mwinamieni* Yehova
katika mapambo mata-
katifu.#
3 Sauti ya Yehova husikika
juu ya maji;
Mungu mtukufu hungu-
ruma.[e]
Yehova yuko juu ya maji
mengi.[f]
4 Sauti ya Yehova ina
nguvu;[g]
Sauti ya Yehova ina fahari.
5 Sauti ya Yehova inavunja
mierezi;
Naam, Yehova anaipasua-
pasua mierezi ya
Lebanoni.[h]
6 Hufanya Lebanoni* iruke-
ruke kama ndama,
Na Sirioni[i] kama ng'ombe
dume mchanga wa mwi-
tuni.
7 Sauti ya Yehova hupiga
kwa miali ya moto;[j]
8 Sauti ya Yehova huifanya
nyika itetemeke;[k]
Yehova huifanya nyika ya
Kadeshi[a] itetemeke.
9 Sauti ya Yehova humfanya
paa atetemeke na kuzaa
Nayo huivua kabisa
misitu.[b]
Na wote walio katika
hekalu lake husema:
"Utukufu!"
10 Yehova huketi kwenye kiti
cha ufalme juu ya mafu-
riko ya maji;*[c]
Yehova huketi kwenye
kiti cha ufalme akiwa
Mfalme milele.[d]
11 Yehova atawapa nguvu
watu wake.[e]
Yehova atawabariki watu
wake kwa amani.[f]

Muziki. Wimbo wa kuizindua
nyumba. Wa Daudi.

30 Nitakukweza, Ee
Yehova, kwa maana
umeniinua* juu;
Hukuruhusu maadui
wangu washangilie juu
yangu.[g]
2 Ee Yehova Mungu wangu,
nilikulilia unisaidie,
nawe ukaniponya.[h]
3 Ee Yehova, umeniinua*
kutoka Kaburini.#[i]
Ulifanya niendelee kuwa
hai; uliniokoa nisizame
shimoni.△[j]
4 Mwimbieni sifa* Yehova,
enyi washikamanifu
wake,[k]
Lishukuruni jina lake
takatifu;#[l]
5 Kwa sababu hasira yake ni
ya muda mfupi tu,[m]

SURA YA 28
a 1Sa 16:13; 2Sa 22:3; Zb 20:6
b Kum 9:29
c Isa 40:11

SURA YA 29
d 1Nya 16:28, 29
e 1Sa 7:10; Zb 18:13
f Zb 104:3
g Ayu 26:11; Ayu 40:9
h Isa 2:12, 13
i Kum 3:8, 9
j Kut 19:18; Zb 77:18
k Isa 13:13; Ebr 12:26

Safu ya 2
a Hes 13:26
b Isa 10:17, 18; Eze 20:47
c Ayu 38:25
d 1Ti 1:17
e Isa 40:29
f Zb 72:7

SURA YA 30
g Zb 25:2; Zb 41:11
h 2Fa 20:5; Zb 6:2; Zb 103:3
i Zb 86:13
j Zb 16:10; Zb 28:1; Isa 38:17; Yon 2:6
k Zb 32:11
l Kut 3:15
m Isa 12:1

**29:2** *Au "Mwabuduni." #Au labda, "kwa sababu ya fahari ya utakatifu wake." **29:6** *Inaonekana ni safu ya milima ya Lebanoni.

**29:10** *Au "bahari ya mbinguni." **30:1** *Au "umenivuta." **30:3** *Au "umeiinua nafsi yangu." #Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012. △Au "kaburini." **30:4** *Au "Mpigieni muziki." #Tnn., "Ushukuruni ukumbusho wake."

Lakini kibali chake* hudumu maisha yote.[a]
Huenda kukawa na kilio jioni, lakini asubuhi, kuna kilio cha shangwe.[b]
6 Nilipokuwa na amani, nilisema:
"Sitatikiswa kamwe."*
7 Ee Yehova, nilipokuwa na kibali chako,* ulinifanya niwe imara kama mlima.[c]
Lakini ulipouficha uso wako, niliogopa.[d]
8 Niliendelea kukulilia wewe, Ee Yehova;[e]
Nami niliendelea kukusihi wewe, Ee Yehova, unionyeshe kibali.
9 Kuna faida gani nikifa,* nikishuka shimoni?#[f]
Je, mavumbi yatakusifu?[g]
Je, yatasimulia kuhusu uaminifu wako?[h]
10 Sikia, Ee Yehova, na unionyeshe kibali.[i]
Ee Yehova, uwe msaidizi wangu.[j]
11 Umebadili maombolezo yangu kuwa dansi;
Umenivua nguo zangu za magunia, nawe unanivisha shangwe,
12 Ili niimbe* sifa yako, nisinyamaze.
Ee Yehova Mungu wangu, nitakusifu milele.

Kwa kiongozi. Muziki wa Daudi.

31 Nimekukimbilia wewe, Ee Yehova.[k]
Acha nisiaibishwe kamwe.[l]
Niokoe kwa sababu ya uadilifu wako.[m]
2 Nitegee sikio lako.*
Njoo haraka uniokoe.[a]
Uwe kwangu mlima ambao ni ngome,
Ngome ya kuniokoa.[b]
3 Kwa maana wewe ni jabali langu na ngome yangu;[c]
Kwa ajili ya jina lako,[d] utaniongoza na kuniongoza na kunielekeza.[e]
4 Utanitoa katika wavu walionitegea kwa siri,[f]
Kwa maana wewe ni ngome yangu.[g]
5 Naiweka roho yangu mikononi mwako.[h]
Umenikomboa, Ee Yehova, Mungu wa ukweli.*[i]
6 Ninawachukia wale wanaoabudu sanamu zisizo na faida, za ubatili,
Lakini mimi, ninamtumaini Yehova.
7 Nitashangilia sana kwa sababu ya upendo wako mshikamanifu,
Kwa maana umeona dhiki yangu;[j]
Unajua mateso makali yaliyo ndani yangu.*
8 Hujanitia mikononi mwa adui,
Lakini unanifanya nisimame mahali salama.*
9 Nionyeshe kibali, Ee Yehova, kwa maana niko katika dhiki.
Maumivu makali yamefanya macho yangu yadhoofike,[k] na pia mwili wangu wote.*[l]
10 Maisha yangu yamejaa huzuni[m]

SURA YA 30
a Isa 54:8
b Zb 126:5
c 2Sa 5:12; Zb 89:17
d Zb 10:1; Zb 143:7
e Zb 34:6; Zb 77:1
f Zb 28:1
g Zb 6:5; Zb 115:17; Mhu 9:10
h Zb 88:11; Isa 38:18
i Zb 143:1
j Zb 28:7

SURA YA 31
k Zb 18:2
l Zb 22:4, 5; Ro 10:11
m Zb 143:1

Safu ya 2
a Zb 40:17; Zb 70:1; Zb 71:2
b 2Sa 22:3; Zb 18:2
c 2Sa 22:2
d Zb 25:11; Yer 14:7
e Zb 23:3
f Zb 91:3; Mt 6:13
g Met 18:10
h Lu 23:46; Mdo 7:59
i Kum 32:4
j Zb 9:13
k Zb 6:7
l Zb 22:14
m Met 15:13

**30:5** *Au "nia yake njema." **30:6** *Au "Sitapepesuka (sitayumbayumba) kamwe." **30:7** *Au "nia yako njema." **30:9** *Tnn., "Damu yangu ina faida gani." #Au "kaburini." **30:12** *Au "Ili utukufu wangu uimbe."

**31:2** *Au "Inama chini na unisikilize." **31:5** *Au "Mungu mwaminifu." **31:7** *Au "mateso ya nafsi yangu." **31:8** *Au "penye nafasi kubwa." **31:9** *Au "nafsi yangu na tumbo langu."

Na miaka yangu kilio cha maumivu makali.[a]
Nguvu zangu zinapungua kwa sababu ya dhambi yangu;
Mifupa yangu inadhoofika.[b]
**11** Ninadhihakiwa na maadui wangu wote,[c]
Hasa majirani wangu.
Na rafiki zangu wananiogopa;
Wanaponiona hadharani, wananikimbia.[d]
**12** Wameniondoa moyoni* mwao na kunisahau, kana kwamba nimekufa;
Mimi ni kama gudulia lililovunjika.
**13** Nimesikia uvumi mwingi wa uovu;
Nimezungukwa na hofu.[e]
Wanapokusanyika pamoja kama kitu kimoja dhidi yangu,
Wanapanga njama ya kuniua.*[f]
**14** Lakini ninakutumaini wewe, Ee Yehova.[g]
Ninatangaza: "Wewe ni Mungu wangu."[h]
**15** Siku* zangu zimo mkononi mwako.
Niokoe kutoka mikononi mwa maadui wangu na kutoka kwa wale wanaonitesa.[i]
**16** Ifanye nuru ya uso wako imwangazie mtumishi wako.[j]
Niokoe kwa upendo wako mshikamanifu.
**17** Ee Yehova, naomba nisiaibishwe ninapokulilia wewe.[k]
Waovu na waaibishwe;[a]
Na wanyamazishwe Kaburini.*[b]
**18** Midomo inayosema uwongo na iwe bubu,[c]
Midomo inayoongea kwa kiburi dhidi ya mwadilifu, kwa majivuno na dharau.
**19** Jinsi wema wako ulivyo mwingi sana![d]
Umewahifadhia wale wanaokuogopa,[e]
Nawe umeuonyesha mbele ya wanadamu wote, kwa niaba ya wale wanaokukimbilia wewe.[f]
**20** Utawaficha mahali pa siri mbele zako*[g]
Mbali na njama za wanadamu;
Utawaficha katika banda lako
Dhidi ya mashambulizi ya watu wenye nia mbaya.#[h]
**21** Yehova na asifiwe,
Kwa maana kwa njia yenye kustaajabisha, amenionyesha upendo wake mshikamanifu[i] katika jiji lililozingirwa.[j]
**22** Lakini mimi nilishikwa na wasiwasi nikasema:
"Nitaangamia kutoka mbele zako."[k]
Lakini ulisikia sihi zangu za kuomba msaada nilipokulilia kwa sauti.[l]
**23** Mpendeni Yehova, enyi nyote mlio washikamanifu kwake![m]
Yehova huwalinda waaminifu,[n]
Lakini humlipa vilivyo

SURA YA 31
a Zb 71:9
b Zb 32:3; Zb 102:3, 5
c Zb 22:6; Zb 42:10; Zb 102:8
d Zb 38:11
e Yer 20:10
f Zb 57:4
g Zb 56:4
h Zb 43:5
i Zb 142:6
j Hes 6:25
k Zb 25:2; Isa 50:7

Safu ya 2
a Ne 6:16; Isa 41:11; Yer 20:11
b 1Sa 2:9
c Zb 12:3; Zb 63:11
d Zb 73:1; Isa 63:7
e Isa 64:4; 1Ko 2:9
f Zb 126:2; Isa 26:12
g Zb 27:5; Zb 32:7
h Zb 64:2, 3
i Zb 17:7
j 1Sa 23:7
k Yon 2:4
l 2Nya 33:13; Zb 6:9; Met 15:29; Ebr 5:7
m Kum 10:12
n 1Sa 2:9; Zb 145:20

**31:12** *Au "akilini." **31:13** *Au "kuiondoa nafsi yangu." **31:15** *Tnn., "Nyakati." **31:17** *Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012. **31:20** *Au "katika uwepo wako." #Tnn., "Kutoka kwa ugomvi wa ndimi."

yeyote anayeonyesha
kiburi.[a]
24 Iweni jasiri, na muwe na
moyo mkuu,[b]
Ninyi nyote mnaomngojea
Yehova.[c]

Wa Daudi. Maskili.*

32 Mwenye furaha ni mtu
ambaye amesamehe-
wa kosa lake, ambaye
dhambi yake imefuni-
kwa.*[d]
2 Mwenye furaha ni mtu
ambaye Yehova hamwoni
kuwa mwenye hatia,[e]
Asiye na udanganyifu
katika roho yake.
3 Niliponyamaza, mifupa
yangu ilidhoofika kwa
sababu ya kulia kwa
maumivu makali
mchana kutwa.[f]
4 Kwa maana usiku na
mchana mkono wako
ulinilemea.*[g]
Nguvu zangu zilitoweka#
kama mvuke katika joto
kavu la kiangazi. (*Sela*)
5 Mwishowe nikaungama
dhambi yangu kwako;
Sikufunika kosa langu.[h]
Nilisema: "Nitaungama
makosa yangu kwa
Yehova."[i]
Nawe ukanisamehe kosa la
dhambi zangu.[j] (*Sela*)
6 Ndiyo sababu kila mtu ali-
ye mshikamanifu atasali
kwako[k]
Maadamu unapatikana.[l]
Ndipo hata mafuriko haya-
tamfikia.
7 Wewe ni mahali pangu pa
kujificha;
Utanilinda nisipatwe na
taabu.[a]
Utanizunguka kwa kelele
za shangwe za ukombo-
zi.[b] (*Sela*)
8 "Nitakupa ufahamu na
kukufundisha njia
unayopaswa kufuata.[c]
Nitakupa ushauri jicho
langu likikutazama.[d]
9 Usiwe kama farasi au nyu-
mbu, asiye na uelewaji,[e]
Ambaye ni lazima msi-
simko wake udhibitiwe
kwa hatamu au lijamu
Kabla hajakukaribia."
10 Mwovu ana maumivu me-
ngi;
Lakini mtu anayemtumaini
Yehova amezungukwa na
upendo Wake mshikama-
nifu.[f]
11 Furahini kwa sababu ya
Yehova na kushangilia,
enyi waadilifu;
Pazeni sauti kwa shangwe,
ninyi nyote mlio wanyoo-
fu moyoni.

33 Pazeni sauti kwa sha-
ngwe, enyi waadilifu,
kwa sababu ya Ye-
hova.[g]
Ni jambo linalofaa kwa
wanyoofu kumsifu yeye.
2 Mshukuruni Yehova kwa
kinubi;
Mwimbieni sifa* kwa kina-
nda chenye nyuzi kumi.
3 Mwimbieni wimbo mpya;[h]
Pigeni nyuzi kwa ustadi,
na kupaza sauti kwa
shangwe.
4 Kwa maana neno la Yeho-
va limenyooka,[i]
Na kila jambo analofanya
linategemeka.

**SURA YA 31**
a 2Sa 22:28, Isa 2:11, Yak 4:6
b Isa 35:4
c Zb 62:1, Omb 3:20, 21, Mik 7:7

**SURA YA 32**
d Isa 1:18, Mdo 3:19
e Ro 4:7, 8
f Met 28:13
g Zb 38:2
h Zb 38:18, Zb 51:4, 1Yo 1:9
i Law 5:5, Zb 41:4
j 2Sa 12:13, Zb 86:5, Zb 103:3, Isa 44:22
k Zb 65:2, 3
l Zb 69:13, Isa 55:6

**Safu ya 2**
a Zb 9:9
b Kut 15:1, 2Sa 22:1
c Zb 86:11
d Met 3:6
e Met 26:3, Yer 8:6
f Zb 34:8, Met 13:21, Met 16:20

**SURA YA 33**
g Flp 4:4
h Zb 40:3, Zb 98:1, Zb 149:1, Isa 42:10, Ufu 5:9
i Zb 12:6

**32:Uta** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **32:1** *Au "imesamehewa." **32:4** *Au "hasira yako ilinilemea." #Au "Unyevunyevu wa uhai wangu ulibadilika."

**33:2** *Au "Mpigieni muziki."

5 Anapenda uadilifu na
haki.[a]
Dunia imejaa upendo
mshikamanifu wa
Yehova.[b]
6 Kwa neno la Yehova
mbingu ziliumbwa,[c]
Na kwa roho ya* kinywa
chake kila kitu kilicho-
mo kiliumbwa.#
7 Huyakusanya maji ya
bahari kana kwamba
ni bwawa;[d]
Huyaweka mawimbi ma-
kubwa ya maji katika
maghala.
8 Dunia yote na imwogope
Yehova.[e]
Wakaaji wa nchi* na
wamhofu.
9 Kwa maana alisema,
ikawa;[f]
Aliamuru, ikasimama
imara.[g]
10 Yehova amevuruga njama
za* mataifa;[h]
Ameharibu mipango# ya
mataifa.[i]
11 Lakini maamuzi* ya Yeho-
va yatasimama milele;[j]
Mawazo ya moyo wake ni
ya kizazi baada ya kizazi.
12 Lenye furaha ni taifa
ambalo Mungu wake
ni Yehova,[k]
Watu ambao amewacha-
gua kuwa miliki yake
mwenyewe.[l]
13 Yehova anatazama chini
kutoka mbinguni;
Anawaona wanadamu
wote.[m]
14 Kutoka katika makao
yake,
Anawakazia macho
wakaaji wa dunia.
15 Yeye ndiye anayeumba
mioyo ya wote;
Huchunguza kazi zao
zote.[a]
16 Hakuna mfalme anayeoko-
lewa na jeshi kubwa;[b]
Mtu hodari haokolewi na
nguvu zake nyingi.[c]
17 Farasi ni tumaini la
uwongo la wokovu;*[d]
Nguvu zake nyingi
hazimhakikishii mtu
kwamba ataponyoka.
18 Tazama! Jicho la Yehova
linawalinda wale wanao-
mwogopa,[e]
Wale wanaongojea upendo
wake mshikamanifu,
19 Ili awaokoe* kutoka katika
kifo
Na kuwahifadhi hai wakati
wa njaa kali.[f]
20 Tunamtarajia Yehova.
Yeye ni msaidizi wetu na
ngao yetu.[g]
21 Mioyo yetu hushangilia
kwa sababu yake,
Kwa maana tunalitumaini
jina lake takatifu.[h]
22 Upendo wako mshikama-
nifu na ukae juu yetu,
Ee Yehova,[i]
Tunapoendelea kuku-
ngojea.[j]

Wa Daudi, alipojifanya mwenda wazimu[k] mbele ya Abimeleki, hivi kwamba akamfukuza, naye akaenda zake.

א [*Aleph*]

34 Nitamsifu Yehova nya-
kati zote;
Sifa yake itakuwa midomo-
ni mwangu daima.

33:6 * Au "pumzi ya." # Au "jeshi lote la mbinguni liliumbwa." 33:8 * Au "ardhi inayozaa." 33:10 * Au "mashauri ya." # Au "mawazo." 33:11 * Au "mashauri." 33:17 * Au "la ushindi." 33:19 * Au "aokoe nafsi zao."

SURA YA 33
a Ayu 37:23; Zb 11:7; Zb 45:7
b Zb 145:16; Mdo 14:17
c Ebr 11:3
d Mwa 1:9; Ayu 38:8-11; Met 8:29; Yer 5:22
e Ufu 14:7
f Zb 148:4, 5
g Zb 119:90
h Isa 8:10; Isa 19:3
i Zb 21:8, 11
j Met 19:21; Isa 46:10
k Kum 33:29
l Zb 65:4; Zb 135:4; 1Pe 2:9
m Zb 11:4; Zb 14:2; Met 15:3; Ebr 4:13

Safu ya 2
a 1Nya 28:9; Ayu 34:21; Met 24:12
b Yos 11:6
c 2Nya 32:21; Zb 44:4, 5
d 2Fa 7:6, 7; Zb 20:7; Met 21:31; Isa 31:1
e Ayu 36:7; Zb 34:15
f Isa 33:15, 16
g Kum 33:29
h Zb 28:7; Met 18:10
i Zb 32:10
j Mik 7:7

SURA YA 34
k 1Sa 21:12, 13

ב [*Beth*]
2 Nitajigamba* kwa sababu ya Yehova;[a]
Wapole watasikia na kushangilia.
ג [*Gimel*]
3 Mtukuzeni Yehova pamoja nami;[b]
Na tulikweze jina lake pamoja.
ד [*Daleth*]
4 Nilimwomba Yehova ushauri, naye akanijibu.[c]
Aliniokoa kutoka katika mambo yote yanayoniogopesha.[d]
ה [*He*]
5 Wale waliomtazama waling'aa;
Nyuso zao hazingeweza kuona aibu.
ז [*Zayin*]
6 Mtu huyo wa hali ya chini aliita, na Yehova akasikia.
Alimwokoa kutoka katika taabu zake zote.[e]
ח [*Heth*]
7 Malaika wa Yehova hupiga kambi pande zote kuwazunguka wanaomwogopa Yeye,[f]
Naye huwaokoa.[g]
ט [*Teth*]
8 Onjeni mwone kwamba Yehova ni mwema;[h]
Mwenye furaha ni mtu anayemkimbilia.
י [*Yod*]
9 Mwogopeni Yehova, ninyi nyote watakatifu wake,
Kwa maana wale wanaomwogopa hawakosi chochote.[i]
כ [*Kaph*]
10 Hata wanasimba* wenye nguvu wamelemewa na njaa,
Lakini wale wanaomtafuta Yehova hawatakosa chochote chema.[a]
ל [*Lamed*]
11 Njooni, wanangu, nisikilizeni;
Nitawafundisha kumwogopa Yehova.[b]
מ [*Mem*]
12 Ni nani miongoni mwenu anayependa uzima
Na angependa kuishi siku nyingi njema?[c]
נ [*Nun*]
13 Basi ulinde ulimi wako usiseme mabaya,[d]
Midomo yako isiseme uwongo.[e]
ס [*Samekh*]
14 Acha uovu, utende mema;[f]
Tafuta amani na uifuatie.[g]
ע [*Ayin*]
15 Macho ya Yehova yanawatazama waadilifu,[h]
Na masikio yake yanasikiliza kilio chao cha kuomba msaada.[i]
פ [*Pe*]
16 Lakini uso wa Yehova uko dhidi ya wale wanaotenda maovu,
Ili afutilie mbali kumbukumbu lao lote kutoka duniani.[j]
צ [*Tsade*]
17 Walilia kwa sauti, na Yehova akasikia;[k]
Aliwaokoa kutoka katika taabu zao zote.[l]
ק [*Qoph*]
18 Yehova yuko karibu na wale waliovunjika moyo;[m]
Huwaokoa waliopondeka roho.*[n]

---

**34:2** *Au "Nafsi yangu itajigamba."
**34:10** *Au "wanasimba wenye manyoya marefu shingoni ambao ni."
**34:18** *Au "waliovunjika moyo."

**SURA YA 34**
a Yer 9:24; 1Ko 1:31
b Zb 35:27
c Ebr 5:7
d Zb 18:48
e 2Sa 22:1
f 2Fa 6:17; Zb 91:11; Mt 18:10; Ebr 1:7, 14
g 2Fa 19:35; Da 6:22; Mdo 5:18, 19; Mdo 12:11
h 1Pe 2:3
i Zb 23:1; Flp 4:19

**Safu ya 2**
a Zb 23:6; Zb 84:11
b Ayu 28:28; Met 1:7; Met 8:13
c Kum 6:1, 2; Kum 30:19, 20; 1Pe 3:10-12
d Yak 1:26; Yak 3:8
e Met 12:19; Met 15:4; 1Pe 2:1
f Zb 37:27; Zb 97:10; Amo 5:15; Ro 12:9
g Mt 5:9; Ebr 12:14
h Ayu 36:7; Zb 33:18
i Zb 18:6; Isa 59:1
j Zb 37:10; Met 10:7
k Zb 145:18, 19
l 2Nya 32:22; Mdo 12:11
m Zb 147:3; Isa 61:1
n Zb 51:17; Isa 57:15; Isa 66:2

ר [*Resh*]

19 Mwadilifu ana matatizo mengi,*[a]
Lakini Yehova humwokoa kutoka katika matatizo hayo yote.[b]

ש [*Shin*]

20 Anailinda mifupa yake yote;
Haujavunjwa hata mmoja.[c]

ת [*Taw*]

21 Msiba utamuua mwovu;
Wale wanaomchukia mwadilifu watahesabiwa kuwa na hatia.
22 Yehova anaukomboa uhai wa* watumishi wake;
Hakuna yeyote anayemkimbilia atakayepatikana na hatia.[d]

Wa Daudi.

35 Ee Yehova, itetee kesi yangu dhidi ya wapinzani wangu;[e]
Pigana na wale wanaopigana nami.[f]
2 Chukua ngao yako ndogo* na ngao yako kubwa,[g]
Inuka unitetee.[h]
3 Inua mkuki wako na shoka lako la vita* dhidi ya wale wanaonifuatia.[i]
Niambie:# "Mimi ni wokovu wako."[j]
4 Wale wanaowinda uhai wangu* na waaibishwe na kufedheheshwa.[k]
Acha wale wanaopanga njama ya kuniangamiza wakimbie kwa aibu.
5 Na wawe kama makapi katika upepo;
Malaika wa Yehova na awafukuze.[a]
6 Njia yao na iwe na giza na utelezi
Malaika wa Yehova anapowafuatia.
7 Kwa maana bila sababu wameficha wavu wa kunitega;
Na bila sababu wamenichimbia shimo.
8 Msiba na umjie kwa ghafla;
Wavu aliouficha na umnase;
Na aanguke ndani yake na kuangamizwa.[b]
9 Lakini mimi nitashangilia kwa sababu ya Yehova;
Nitakuwa na shangwe kwa sababu ya matendo yake ya wokovu.
10 Mifupa yangu yote itasema:
"Ee Yehova, ni nani aliye kama wewe?
Unawaokoa wasio na uwezo kutoka kwa wale wanaowazidi nguvu,[c]
Wasio na uwezo na maskini kutoka kwa wale wanaowanyang'anya."[d]
11 Mashahidi wenye nia mbaya hunikabili,[e]
Na kuniuliza mambo nisiyoyajua.
12 Wananilipa uovu kwa mema niliyotenda,[f]
Na kunifanya nihisi kama mtu aliyefiwa.
13 Lakini walipokuwa wagonjwa, nilivaa nguo za magunia;
Nilijitesa kwa kufunga,
Na sala yangu ilipokosa kujibiwa,*

---

34:19 *Au "misiba mingi." 34:22 *Au "anaikomboa nafsi ya." 35:2 *Kwa kawaida ilibebwa na wapiga mishale. 35:3 *Au "shoka lenye makali pande zote mbili." #Au "lambie nafsi yangu." 35:4 *Au "wanaowinda nafsi yangu."

35:13 *Au "iliporudi kwenye kifua changu."

SURA YA 34
a Met 24:16; 2Ti 3:12
b Da 6:21, 22; 1Ko 10:13
c Yoh 19:36
d Zb 84:11

SURA YA 35
e 1Sa 24:15
f Zb 3:7
g Kut 15:3
h Isa 42:13
i 1Sa 23:26
j Isa 12:2
k Yer 17:18

Safu ya 2
a Kut 14:19, 20; Isa 37:36
b Zb 57:6; Zb 141:10
c Zb 18:17
d Zb 40:17; Met 22:22, 23
e Zb 27:12; Mt 26:59
f 1Sa 19:4, 5; 1Sa 20:33; Yer 18:20

14 Nilitembea huku na huku
nikiomboleza kana kwamba ninamwombolezea
rafiki au ndugu yangu;
Niliinama chini kwa
huzuni, kama mtu
anayemwombolezea mama yake.
15 Lakini nilipojikwaa,
walishangilia na kukusanyika pamoja;
Walikusanyika pamoja ili
wanivizie na kuniua;
Walinirarua vipandevipande nao hawakunyamaza.
16 Wasiomwogopa Mungu
wananidhihaki kwa dharau,*
Wananisagia meno yao.[a]
17 Ee Yehova, utatazama tu
mpaka lini?[b]
Niokoe dhidi ya mashambulizi yao,[c]
Uhai wangu wenye thamani* kutoka kwa
wanasimba.#[d]
18 Kisha nitakushukuru katika kutaniko kubwa;[e]
Nitakusifu katikati ya
umati wa watu.
19 Usiruhusu wale ambao ni
maadui wangu bila sababu wanicheke;
Usiruhusu wale wanaonichukia bila sababu[f]
wakonyeze macho
yao kwa hila.[g]
20 Kwa maana hawasemi
maneno ya amani,
Lakini wanapanga njama
kwa hila dhidi ya watu
wenye amani nchini.[h]

21 Wanafungua kinywa chao
wazi ili wanishtaki,
Wakisema: "Aha! Aha!
Macho yetu yameliona."
22 Ee Yehova, umeona jambo
hilo. Usinyamaze.[a]
Ee Yehova, usikae mbali
nami.[b]
23 Amka, inuka unitetee,
Mungu wangu, Yehova, nitetee katika kesi yangu.
24 Nihukumu kulingana na
uadilifu wako,[c] Ee Yehova Mungu wangu;
Usiruhusu wanicheke.
25 Wasiseme kamwe moyoni
mwao: "Aha! Tulipata
tulichotaka!"*
Wasiseme kamwe: "Tumemmeza."[d]
26 Acha wote waaibishwe na
kufedheheshwa,
Wale wanaonicheka kwa
sababu ya msiba wangu.
Acha wale wanaojikweza
juu yangu wavishwe aibu
na fedheha.
27 Lakini acha wale wanaofurahia uadilifu wangu
wapaze sauti kwa shangwe;
Na waseme daima:
"Yehova na atukuzwe,
anayefurahia amani ya
mtumishi wake."[e]
28 Kisha ulimi wangu utasimulia* uadilifu wako[f]
Na kukusifu mchana
kutwa.[g]

Kwa kiongozi. Wa Daudi,
mtumishi wa Yehova.

36 Dhambi huzungumza
na mwovu ndani kabisa ya moyo wake;
Hakuna hofu ya Mungu
mbele ya macho yake.[h]

35:16 *Au labda, "Wasiomwogopa Mungu wanadhihaki ili wapate keki." 35:17 *Tnn., "Uhai pekee nilio nao," yaani, nafsi yake. #Au "wanasimba wenye manyoya marefu shingoni."

35:25 *Au "Aha! Nafsi yetu." 35:28 *Au "utatafakari."

SURA YA 35
a Zb 37:12
b Hab 1:13
c Zb 142:6
d Zb 22:20, Zb 57:4
e Zb 22:22
f Zb 69:4, Yoh 15:24, 25
g Met 6:12, 13
h Zb 31:13, Yer 11:19, Mt 26:4

Safu ya 2
a Zb 28:1
b Zb 10:1, Zb 71:12
c Zb 26:1, Zb 96:13
d Zb 41:1, 2
e Zb 84:11, Zb 149:4
f Zb 51:14
g Zb 71:24

SURA YA 36
h Ro 3:18

2 Kwa maana hujisifusifu
sana machoni pake
mwenyewe
Hivi kwamba hawezi kutambua kosa lake na
kulichukia.[a]
3 Maneno ya kinywa chake
yanadhuru na ni ya
udanganyifu;
Haonyeshi ufahamu wowote wa kutenda mema.
4 Hupanga njama zinazodhuru hata kitandani
mwake.
Hufuatia njia isiyo njema;
Hakatai lililo baya.
5 Ee Yehova, upendo wako
mshikamanifu unafika
mpaka mbinguni,[b]
Uaminifu wako mpaka
mawinguni.
6 Uadilifu wako ni kama
milima mikubwa;*[c]
Hukumu zako ni kama
maji mengi yenye kina.[d]
Unawahifadhi# wanadamu
na wanyama, Ee Yehova.[e]
7 Jinsi upendo wako mshikamanifu ulivyo na
thamani sana, Ee
Mungu![f]
Katika kivuli cha mabawa
yako,
Wanadamu hukimbilia.[g]
8 Wanakunywa na kushiba
vitu vinono vya* nyumba
yako,[h]
Nawe huwanywesha kwenye kijito cha vitu vyako
vinavyofurahisha.[i]
9 Wewe ndiye chanzo cha
uhai;[j]
Kwa nuru yako tunaweza
kuona nuru.[k]
10 Endelea kuwatendea kwa
upendo wako mshikamanifu wale wanaokujua,[a]
Na kuwaonyesha uadilifu
wako walio wanyoofu
moyoni.[b]
11 Usiruhusu mguu wa mwenye kiburi unikanyage
Wala mkono wa mwovu
unifukuze.
12 Watenda maovu wameanguka huko;
Wamepigwa na kuangushwa chini na hawawezi
kusimama.[c]

Wa Daudi.

א [*Aleph*]

37 Usikasirike* kwa sababu ya waovu
Wala usiwaonee wivu
watenda dhambi.[d]
2 Watanyauka haraka kama
majani[e]
Na kusinyaa kama majani
yaliyochipuka ya kijani
kibichi.

ב [*Beth*]

3 Mtumaini Yehova na utende mema;[f]
Kaa duniani,* na utende
kwa uaminifu.[g]
4 Pata furaha tele* katika
Yehova,
Naye atatosheleza tamaa
za moyo wako.

ג [*Gimel*]

5 Mkabidhi* Yehova njia
yako;[h]
Mtegemee yeye, naye atatenda kwa niaba yako.[i]
6 Ataufanya uadilifu wako
ung'ae kama mapambazuko,
Na haki yako kama jua la
adhuhuri.

---

**36:6** *Tnn., "kama milima ya Mungu." #Au "Unawaokoa." **36:8** *Tnn., "mafuta ya."

**37:1** *Au "Usiwake hasira." **37:3** *Au "nchini." **37:4** *Au "Pata shangwe nyingi sana." **37:5** *Tnn., "Mvingirishie."

**SURA YA 36**
a Kum 29:19, 20
b Zb 103:11
c Zb 71:19
d Ro 11:33
e Zb 145:9; 1Ti 4:10
f Mik 7:18
g Ru 2:12; Zb 17:8; Zb 91:4
h Zb 65:4
i Zb 16:11
j Ayu 33:4; Yer 2:13; Mdo 17:28; Ufu 4:11
k Zb 27:1; Zb 43:3; Yak 1:17; 1Pe 2:9

**Safu ya 2**
a Zb 103:17
b Zb 7:10; Zb 97:11
c Zb 1:5

**SURA YA 37**
d Zb 73:3; Met 23:17
e Zb 73:12, 19
f Isa 1:17; Ebr 13:16
g Met 28:20
h Zb 55:22; Met 16:3
i Mt 6:33; Flp 4:6; 1Pe 5:6, 7

ד [*Daleth*]

7 Nyamaza mbele za Yehova[a]
Na umngojee kwa matumaini.*
Usikasirishwe na mtu
Anayefanikiwa kutekeleza njama zake.[b]

ה [*He*]

8 Acha hasira na uache ghadhabu;[c]
Usikasirike na kuanza kutenda uovu.*
9 Kwa maana waovu wataangamizwa,[d]
Lakini wale wanaomtumaini Yehova wataimiliki dunia.[e]

ו [*Waw*]

10 Bado muda mfupi tu, na watu waovu hawatakuwepo tena;[f]
Utapaangalia mahali walipokuwa,
Nao hawatakuwepo.[g]
11 Lakini wapole wataimiliki dunia,[h]
Nao watafurahia kwelikweli wingi wa amani.[i]

ז [*Zayin*]

12 Mtu mwovu hupanga njama dhidi ya mwadilifu;[j]
Humsagia meno yake.
13 Lakini Yehova atamcheka,
Kwa maana Anajua kwamba siku yake itakuja.[k]

ח [*Heth*]

14 Waovu huchomoa panga zao na kuzikunja* pinde zao
Ili kumwangusha chini aliyekandamizwa na pia maskini,
Ili kuwachinja wale ambao njia yao imenyooka.
15 Lakini upanga wao utauchoma moyo wao wenyewe;[a]
Pinde zao zitavunjwa.

ט [*Teth*]

16 Kidogo alicho nacho mwadilifu ni bora
Kuliko wingi wa vitu walivyo navyo watu wengi waovu.[b]
17 Kwa maana mikono ya waovu itavunjwa,
Lakini Yehova atawategemeza waadilifu.

י [*Yod*]

18 Yehova anajua mambo wanayokabili watu wasio na lawama,*
Na urithi wao utadumu milele.[c]
19 Hawataaibishwa wakati wa msiba;
Wakati wa njaa kali watakuwa na chakula tele.

כ [*Kaph*]

20 Lakini waovu wataangamia;[d]
Maadui wa Yehova watatoweka kama malisho bora kabisa;
Watatoweka kama moshi.

ל [*Lamed*]

21 Mwovu hukopa lakini halipi,
Lakini mwadilifu ni mkarimu* naye hutoa.[e]
22 Wale Anaowabariki wataimiliki dunia,
Lakini wale Anaowalaani wataangamizwa.[f]

מ [*Mem*]

23 Yehova huongoza* hatua za mtu[g]

---

**37:7** *Au "subira." **37:8** *Au labda, "Usikasirike, kwa maana hasira itakuongoza tu kwenye madhara." **37:14** *Au "kuzitia nyuzi."

**37:18** *Tnn., "siku za wasio na lawama." **37:21** *Au "hufadhili." **37:23** *Au "huimarisha."

**SURA YA 37**
a Zb 62:1; Omb 3:26
b Ayu 21:7; Zb 73:3; Yer 12:1
c Met 14:29; Efe 4:26
d Zb 55:23
e Zb 25:12, 13; Zb 37:29; Mt 5:5; 2Pe 2:9
f Ayu 24:24
g 1Sa 25:39; Zb 52:4, 5
h Isa 45:18; Mt 5:5; Ufu 21:3
i Zb 72:7; Zb 119:165; Isa 48:18
j 1Sa 18:21, 25
k 1Sa 26:9, 10

**Safu ya 2**
a 2Sa 17:23; Est 7:10; Zb 7:15
b Met 16:8; Met 30:8, 9; 1Ti 6:6
c Zb 16:11
d Met 10:7
e Kum 15:11; Ayu 31:16, 22; Zb 112:9; Met 19:17
f Zb 37:9
g Met 16:9

Njia ya mtu huyo inapompendeza Yeye.[a]
24 Hata akianguka, hataangushwa chini kabisa,[b]
Kwa maana Yehova anaushika mkono wake na kumtegemeza.*[c]

נ [*Nun*]

25 Nilikuwa kijana lakini sasa nimezeeka,
Lakini sijamwona mtu yeyote mwadilifu akiwa ameachwa,[d]
Wala watoto wake wakitafuta mkate.*[e]
26 Sikuzote anakopesha bila faida,[f]
Na watoto wake watapata baraka.

ס [*Samekh*]

27 Acha uovu, utende mema,[g]
Nawe utaishi milele.
28 Kwa maana Yehova anapenda haki,
Naye hatawaacha washikamanifu wake.[h]

ע [*Ayin*]

Watalindwa sikuzote;[i]
Lakini wazao wa waovu wataangamizwa.[j]
29 Waadilifu wataimiliki dunia,[k]
Nao wataishi humo milele.[l]

פ [*Pe*]

30 Kinywa cha mwadilifu hufundisha hekima,*
Na ulimi wake huongea kuhusu haki.[m]
31 Sheria ya Mungu wake imo moyoni mwake;[n]
Hatua zake hazitayumbayumba.[o]

צ [*Tsade*]

32 Mwovu humtazama mwadilifu,
Akitafuta kumuua.
33 Lakini Yehova hatamwacha mikononi mwa mtu huyo[a]
Wala hatampata na hatia anapohukumiwa.[b]

ק [*Qoph*]

34 Mtumaini Yehova na ufuate njia yake,
Naye atakukweza uimiliki dunia.
Waovu watakapoangamizwa,[c] utaona jambo hilo.[d]

ר [*Resh*]

35 Nimemwona mtu mkatili, mwovu
Akisambaa kama mti wenye majani mengi katika udongo wake wa asili.[e]
36 Lakini alikufa ghafla naye akatoweka;[f]
Niliendelea kumtafuta, lakini sikuweza kumpata.[g]

שׂ [*Sin*]

37 Mwangalie mtu asiye na lawama,*
Na uendelee kumwangalia mnyoofu,[h]
Kwa maana wakati ujao wa mtu huyo utakuwa na amani.[i]
38 Lakini watenda dhambi wote wataangamizwa;
Wakati ujao wa watu waovu utakomeshwa.[j]

ת [*Taw*]

39 Wokovu wa watu waadilifu unatoka kwa Yehova;[k]
Yeye ndiye ngome yao wakati wa taabu.[l]
40 Yehova atawasaidia na kuwaokoa.[m]

---

**37:24** *Au "anamtegemeza kwa mkono Wake." **37:25** *Au "chakula." **37:30** *Au "huzungumza hekima kwa sauti ya chini."

**37:37** *Au "mtu anayeshika utimilifu."

**SURA YA 37**
a Met 11:20
b Zb 34:19; Met 24:16
c Zb 91:11, 12
d Zb 94:14; Mt 6:33; Ebr 13:5
e Kum 24:19; Zb 145:15; Met 10:3
f Kum 15:7, 8; Zb 112:5
g Zb 34:14; Isa 1:17
h 2Sa 22:26
i Zb 97:10; Met 2:7, 8
j Met 2:22
k Kum 30:20; Zb 37:9; Met 2:21; Mt 5:5
l Mt 25:46; Ufu 21:3, 4
m Mt 12:35; Efe 4:29; Kol 4:6
n Kum 6:6; Zb 40:8
o Zb 121:3

**Safu ya 2**
a 2Pe 2:9
b Zb 109:31
c Zb 37:22
d Zb 52:5, 6
e Est 5:11; Ayu 21:7
f Kut 15:9, 10
g Zb 37:10
h Ayu 1:1
i Ayu 42:12, 16
j Zb 1:4; Met 10:7; 2Pe 2:9
k Isa 12:2
l Zb 9:9; Isa 33:2
m Isa 46:4; 1Ko 10:13

Atawanusuru kutoka kwa waovu na kuwaokoa,
Kwa sababu wanamkimbilia yeye.[a]

Muziki wa Daudi, wa kukumbusha.

**38** Ee Yehova, usinikaripie kwa hasira yako,
Wala usinirekebishe kwa ghadhabu yako.[b]
2 Kwa maana mishale yako imenichoma ndani kabisa,
Na mkono wako unanikandamiza chini.[c]
3 Mwili wangu wote ni mgonjwa kwa sababu ya hasira yako kali.
Hakuna amani katika mifupa yangu kwa sababu ya dhambi yangu.[d]
4 Kwa maana dhambi zangu zimetanda juu ya kichwa changu;[e]
Kama mzigo mzito, ni nzito sana siwezi kuzibeba.
5 Vidonda vyangu vinanuka na vina usaha
Kwa sababu ya upumbavu wangu.
6 Nimesononeka na kushuka moyo kupita kiasi;
Ninatembea huku na huku mchana kutwa kwa huzuni.
7 Ninaungua ndani ya mwili wangu;*
Mwili wangu wote ni mgonjwa.[f]
8 Nimekufa ganzi na kupondeka kabisa;
Moyo wangu wenye maumivu makali unanifanya nilie kwa sauti kubwa.*
9 Ee Yehova, unajua mambo yote ninayotamani,
Na kilio changu cha maumivu hakijafichwa machoni pako.
10 Moyo wangu unadundadunda, nguvu zangu zimetoweka,
Na nuru ya macho yangu imetoweka.[a]
11 Rafiki zangu na wenzangu wananiepuka kwa sababu ya pigo langu,
Na rafiki zangu wa karibu wanasimama mbali.
12 Wale wanaotafuta uhai wangu* wanatega mitego;
Wale wanaojaribu kunidhuru wanazungumza kuhusu kuniangamiza;[b]
Wananong'onezana uwongo mchana kutwa.
13 Lakini kama kiziwi, sikuwasikiliza;[c]
Na kama bubu, sikufumbua kinywa changu.[d]
14 Nimekuwa kama mtu asiyeweza kusikia,
Ambaye kinywa chake hakina lolote la kujitetea.
15 Kwa maana nilikungojea wewe, Ee Yehova,[e]
Nawe ukanijibu, Ee Yehova Mungu wangu.[f]
16 Kwa maana nilisema: "Acha wasinicheke
Wala kujikweza juu yangu mguu wangu ukiteleza."
17 Kwa maana nilikuwa karibu kuanguka,
Na maumivu yangu yalikuwa pamoja nami daima.[g]
18 Niliungama kosa langu;[h]
Nilihangaishwa na dhambi yangu.[i]

---

**38:7** *Tnn., "Viuno vyangu vimejaa moto." **38:8** *Au "ningurume."

**38:12** *Au "nafsi yangu."

**SURA YA 37**
a Zb 22:4; Da 3:17; Da 6:23

**SURA YA 38**
b Yer 10:24
c Zb 32:4
d Zb 6:2; Zb 41:4; Zb 51:8
e Ezr 9:6; Zb 40:12
f Zb 38:3

**Safu ya 2**
a Zb 6:7
b 2Sa 16:7; Zb 62:4
c 2Sa 16:11
d Zb 39:2, 9
e 2Sa 16:12; Zb 123:2
f Zb 138:3
g Zb 77:2
h Zb 32:5
i Zb 51:3

19 Lakini maadui wangu
wana juhudi* na ni
hodari,#
Wale wanaonichukia bila
sababu wameongezeka
sana.
20 Walinilipa uovu kwa
mema niliyotenda;
Walinipinga kwa sababu ya
kufuatia mambo mema.
21 Usiniache, Ee Yehova.
Ee Mungu, usiendelee
kukaa mbali nami.[a]
22 Njoo haraka unisaidie,
Ee Yehova, wokovu
wangu.[b]

Kwa kiongozi; wa Yeduthuni.*[c]
Muziki wa Daudi.

39 Nilisema: "Nitailinda
hatua yangu
Ili niepuke kutenda dha-
mbi kwa ulimi wangu.[d]
Nitakilinda kinywa changu
kwa lijamu[e]
Maadamu mtu yeyote
mwovu yuko mbele
yangu."
2 Nilinyamaza na kukaa ki-
mya;[f]
Niliendelea kunyamaza
hata kuhusu jambo jema,
Lakini maumivu yangu
yalikuwa makali.*
3 Moyo wangu uliteketea
polepole* ndani yangu.
Nilipokuwa nikiwaza
sana,# moto huo ulie-
ndelea kuwaka.
Kisha ulimi wangu uka-
sema:
4 "Ee Yehova, nisaidie kujua
mwisho wangu,
Na idadi ya siku zangu,[a]
Ili nijue ufupi wa maisha
yangu.*
5 Kwa kweli, umefanya siku
zangu ziwe chache tu;*[b]
Na urefu wa maisha yangu
kuwa si kitu mbele zako.[c]
Kwa hakika kila mwanada-
mu, ingawa anaonekana
yuko salama, si kitu ila
pumzi tu.[d] (*Sela*)
6 Kwa hakika kila mwana-
damu hutembea huku na
huku kama kivuli.
Hukimbia huku na huku*
bila sababu.
Hurundika mali, bila kujua
ni nani atakayeifurahia.[e]
7 Sasa basi, ninaweza kutu-
maini nini, Ee Yehova?
Wewe ndiye tumaini langu
pekee.
8 Niokoe kutoka katika
makosa yangu yote.[f]
Usimruhusu mpumbavu
anifanye kuwa kitu cha
kudharauliwa.
9 Niliendelea kunyamaza;
Sikuweza kufumbua
kinywa changu,[g]
Kwa maana wewe ndiye
uliyefanya hayo.[h]
10 Niondolee pigo lako.
Nimedhoofika kabisa kwa
sababu mkono wako
unanipiga.
11 Unamrekebisha mwana-
damu kwa kumwadhibu
kwa sababu ya kosa
lake;[i]
Unaharibu kabisa vitu
anavyothamini sana
kama nondo* anavyoha-
ribu.

**SURA YA 38**
*a* Zb 22:11; Zb 35:22
*b* Zb 27:1; Zb 62:2; Isa 12:2

**SURA YA 39**
*c* 1Nya 16:41; 1Nya 25:1
*d* Met 18:21
*e* Zb 141:3
*f* Zb 38:13; Mt 27:12; 1Pe 2:23

**Safu ya 2**
*a* Zb 90:12
*b* Zb 90:9; Yak 4:14
*c* Zb 90:4
*d* Zb 62:9; Zb 144:4
*e* Zb 49:10; Mhu 2:18, 19; Mhu 4:8; Lu 12:19, 20
*f* Zb 25:11; Mik 7:19
*g* Ayu 40:4; Zb 38:13
*h* 2Sa 16:10
*i* Zb 90:8

**38:19** *Tnn., "wako hai." #Au labda, "Lakini wale ambao ni maadui wangu bila sababu ni wengi." **39:Uta** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **39:2** *Au "yalichochewa." **39:3** *Tnn., "uliwaka moto." #Au "nikipiga kite."

**39:4** *Au "nijue jinsi ninavyopita upesi." **39:5** *Tnn., "ziwe vipimo vya mkono." **39:6** *Tnn., "Hupiga kelele." **39:11** *Aina fulani ya wadudu waharibifu.

Kwa kweli kila mwanada-
mu ni pumzi tu.[a] (*Sela*)
12 Sikia sala yangu, Ee
Yehova,
Sikiliza kilio changu cha
kuomba msaada.[b]
Usipuuze machozi yangu.
Kwa maana kwako, mimi
ni mkaaji mgeni tu,[c]
Msafiri apitaye,* kama
mababu zangu wote.[d]
13 Usinitazame kwa ukali ili
nichangamke
Kabla sijafa* na kuto-
weka."

Kwa kiongozi. Muziki wa Daudi.

40 Nilimtumaini Yehova
kwa bidii,*
Naye akanitegea sikio lake
na kusikia# kilio changu
cha kuomba msaada.[e]
2 Akanipandisha kutoka
katika shimo linalongu-
ruma,
Kutoka katika matope
yenye utelezi.
Akaiweka miguu yangu juu
ya jabali;
Akanifanya nisimame
mahali palipo imara.
3 Kisha akaweka wimbo
mpya kinywani
mwangu,[f]
Asifiwe Mungu wetu.
Wengi watatazama kwa
hofu
Na kumtumaini Yehova.
4 Mwenye furaha ni mtu
anayemtumaini Yehova
Na ambaye hawatumaini
wakaidi au watu wada-
nganyifu.*

5 Jinsi ulivyotenda mambo
mengi sana,
Ee Yehova Mungu wangu,
Kazi zako zinazostaajabi-
sha na mawazo yako
kutuelekea.[a]
Hakuna yeyote anayeweza
kulinganishwa nawe;[b]
Ikiwa ningejaribu kusimu-
lia na kuongea kuzihusu,
Zingekuwa nyingi sana
kwangu kusimulia![c]
6 Hukutamani* dhabihu na
toleo,[d]
Lakini ulifungua masikio
yangu ili yasikie.[e]
Hukuomba dhabihu za
kuteketezwa na dhabihu
za dhambi.[f]
7 Kisha nikasema: "Tazama,
nimekuja.
Katika kitabu cha ku-
kunjwa imeandikwa
kunihusu.[g]
8 Ee Mungu wangu, ninafu-
rahia* kufanya mapenzi
yako,[h]
Na sheria yako imo ndani
yangu kabisa.[i]
9 Ninatangaza habari njema
ya uadilifu katika kutani-
ko kubwa.[j]
Tazama! Siizuii midomo
yangu,[k]
Ee Yehova, kama unavyo-
jua vema.
10 Siufuniki uadilifu wako
moyoni mwangu.
Ninatangaza uaminifu
wako na wokovu wako.
Siufichi upendo wako
mshikamanifu na ukweli
wako katika kutaniko
kubwa."[l]
11 Ee Yehova, usininyime
rehema yako.

39:12 * Au "Mlowezi." 39:13 * Tnn., "sijapita." 40:1 * Au "Nilimngojea Yehova kwa subira." # Au "akainama chini ili kunisikiliza, akasikia." 40:4 * Au "waongo."

40:6 * Au "Hukupendezwa na." 40:8 * Au "ninatamani."

SURA YA 39
a Zb 39:5 Zb 102:11
b Zb 28:1
c Law 25:23 1Nya 29:15
d Ebr 11:13

SURA YA 40
e Zb 34:15
f Zb 33:3 Zb 98:1

Safu ya 2
a Ufu 15:3
b Kut 15:11
c Zb 139:17, 18
d 1Sa 15:22 Zb 51:16, 17 Ho 6:6
e Isa 50:5
f Ebr 10:5-9
g Lu 24:44
h Yoh 4:34
i Zb 37:31 Ro 7:22
j Zb 22:22
k Ebr 13:15
l Ebr 2:12

Upendo wako mshikamanifu na ukweli wako na unilinde daima.[a]
**12** Misiba inayonizunguka ni mingi sana haihesabiki.[b]
Makosa yangu mengi yananilemea hivi kwamba siwezi kuona njia yangu;[c]
Ni mengi sana kuliko nywele za kichwa changu,
Nami nimevunjika moyo.
**13** Tafadhali, Ee Yehova, uwe tayari kuniokoa.[d]
Ee Yehova, njoo haraka unisaidie.[e]
**14** Wote wanaotaka kuniua*
Na waaibishwe na kufedheheshwa.
Wale wanaofurahia msiba wangu
Na wakimbie kwa aibu.
**15** Wale wanaoniambia: "Aha! Aha!"
Na washtuke kwa sababu ya aibu yao.
**16** Lakini acha wale wanaokutafuta[f]
Wafurahi na kushangilia kwa sababu yako.[g]
Wale wanaopenda matendo yako ya wokovu na waseme daima:
"Yehova na atukuzwe."[h]
**17** Lakini sina uwezo, nami ni maskini;
Yehova na anitunze.
Wewe ni msaidizi wangu na mwokozi wangu;[i]
Mungu wangu, usikawie.[j]

Kwa kiongozi. Muziki wa Daudi.

**41** Mwenye furaha ni mtu yeyote anayemjali mtu wa hali ya chini;[k]
Yehova atamwokoa siku ya msiba.
**2** Yehova atamlinda na kumhifadhi hai.
Atatangazwa kuwa mwenye furaha duniani;[a]
Hutamtia kamwe mikononi mwa maadui wake ili wamtendee wapendavyo.*[b]
**3** Yehova atamtegemeza kwenye kitanda chake cha ugonjwa;[c]
Wakati huo wa ugonjwa utakibadili kabisa kitanda chake.
**4** Kwa maana nilisema: "Ee Yehova, nionyeshe kibali.[d]
Niponye,*[e] kwa maana nimekutendea dhambi."[f]
**5** Lakini maadui wangu wanasema mambo maovu kunihusu:
"Atakufa lini jina lake litoweke?"
**6** Mmoja wao akija kuniona, moyo wake husema uwongo.
Hukusanya mambo yenye kudhuru ya kusema;
Kisha hutoka nje na kuyaeneza kotekote.
**7** Wote wanaonichukia wananong'onezana;
Wanapanga njama ya uovu dhidi yangu:
**8** "Amepatwa na jambo linaloogopesha;
Sasa kwa kuwa yuko chini, hatainuka tena."[g]
**9** Hata mtu niliyekuwa na amani naye, ambaye nilimwamini,[h]

**40:14** *Au "wanaoitafuta nafsi yangu."

**41:2** *Au "Hutamtia kamwe katika tamaa ya maadui wake; au katika nafsi ya maadui wake." Angalia Kamusi, uku. 2012. **41:4** *Au "Iponye nafsi yangu."

SURA YA 40
*a* Zb 61:6, 7
*b* Zb 71:20
*c* Zb 38:4
*d* Zb 25:17
*e* Zb 38:22; Zb 70:1-5
*f* Kum 4:29
*g* Zb 13:5
*h* Zb 35:27
*i* Zb 54:4; Isa 50:7; Ebr 13:6
*j* Zb 143:7

SURA YA 41
*k* Kum 15:7, 8; Zb 112:9; Met 14:21; Met 22:9

Safu ya 2
*a* Mt 5:7
*b* 2Pe 2:9
*c* 2Fa 20:5; Zb 103:3
*d* Zb 51:1
*e* Zb 6:2; Zb 147:3
*f* Zb 32:5; Zb 38:3; Met 28:13
*g* Zb 3:2; Zb 71:10, 11
*h* 2Sa 15:12; Ayu 19:19; Zb 55:12, 13

Aliyekuwa akila mkate wangu, amekiinua kisigino chake dhidi yangu.*[a]
10 Lakini wewe, Ee Yehova, nionyeshe kibali na kuniinua,
Ili niwalipize.
11 Kwa njia hii nitajua kwamba unapendezwa nami:
Adui yangu asipoweza kupaza sauti kwa ushindi dhidi yangu.[a]
12 Lakini mimi, unanitegemeza kwa sababu ya utimilifu wangu;[b]
Utaniweka mbele zako* milele.[c]
13 Yehova, Mungu wa Israeli, na asifiwe
Kwa umilele wote.*[d]
Amina na Amina.

41:9 * Au "amenigeuka."

41:12 * Tnn., "mbele za uwepo wako."
41:13 * Au "Milele na milele."

SURA YA 41
a Mk 14:18 Yoh 13:18 Yoh 13:26

Safu ya 2
a Zb 31:8 Yer 20:13
b Zb 25:21 Met 2:7
c Zb 34:15
d 1Nya 16:36 1Nya 29:10

## KITABU CHA PILI
## (Zaburi 42-72)

Kwa kiongozi.
Maskili* ya wana wa Kora.[a]

42 Kama paa anayetamani vijito vya maji,
Ndivyo ninavyokutamani, Ee Mungu.
2 Nina kiu kwa ajili ya Mungu, kwa ajili ya Mungu aliye hai.[b]
Nije lini na kuonekana mbele za Mungu?[c]
3 Machozi yangu ni chakula changu usiku na mchana;
Mchana kutwa watu wanidhihaki wakisema: "Mungu wako yuko wapi?"[d]
4 Ninayakumbuka mambo haya, nami naimwaga nafsi* yangu,
Kwa maana wakati fulani nilitembea pamoja na umati;
Nilikuwa nikitembea kimyakimya# mbele zao kwenda katika nyumba ya Mungu,
Kwa sauti za shangwe na shukrani,
Za umati unaofanya sherehe.[a]
5 Kwa nini nimesononeka?[b]
Kwa nini msukosuko huu umo ndani yangu?
Mngojee Mungu,[c]
Kwa maana bado nitamsifu kwa kuwa yeye ni Mwokozi wangu Mtukufu.[d]
6 Mungu wangu, nimesononeka.[e]
Ndiyo sababu ninakukumbuka,[f]
Kutoka katika nchi ya Yordani na vilele vya Hermoni,
Kutoka Mlima Mizari.*
7 Vilindi vya maji vinaita vilindi vya maji
Kwa sauti ya maporomoko yako ya maji.
Mawimbi yako makubwa yamenilemea.[g]
8 Wakati wa mchana Yehova atanipa upendo wake mshikamanifu,
Na usiku wimbo wake utakuwa pamoja nami—sala

42:Uta; 42:4 *Angalia Kamusi, uku. 2012. 42:4 # Au "polepole."

42:6 * Au "ule mlima mdogo."

SURA YA 42
a 2Nya 20:19
b Zb 63:1
c Zb 27:4 Zb 84:2
d Zb 3:2 Zb 42:10 Zb 79:10

Safu ya 2
a Kum 16:14, 16 2Nya 30:23, 24
b Zb 55:4 Mk 14:34
c Zb 37:7 Omb 3:24 Mik 7:7
d Zb 43:5
e Zb 22:1 Yoh 12:27
f Yon 2:7
g Zb 88:7

kwa Mungu wa uhai
wangu.[a]
9 Nitamwambia Mungu,
jabali langu:
“Kwa nini umenisahau?[b]
Kwa nini nitembee huku
na huku nikiwa na
huzuni kwa sababu ya
kukandamizwa na adui
yangu?”[c]
10 Maadui wangu wananidhi-
haki kwa chuki kali
sana;*#
Mchana kutwa wananidhi-
haki wakisema: “Mungu
wako yuko wapi?”[d]
11 Kwa nini nimesononeka?
Kwa nini msukosuko huu
umo ndani yangu?
Mngojee Mungu,[e]
Kwa maana bado nitamsi-
fu kwa kuwa yeye ni
Mwokozi wangu Mtukufu
na Mungu wangu.[f]

43 Nihukumu, Ee Mungu,[g]
Itetee kesi yangu[h] dhidi
ya taifa lisilo na ushi-
kamanifu.
Niokoe kutoka kwa mtu
mdanganyifu na asiye
mwadilifu.
2 Kwa maana wewe ni
Mungu wangu, ngome
yangu.[i]
Kwa nini umenitupa?
Kwa nini nitembee huku
na huku nikiwa na
huzuni kwa sababu ya
kukandamizwa na adui
yangu?[j]
3 Itume nuru yako na kweli
yako.[k]
Navyo viniongoze;[l]
Viniongoze kwenye mlima
wako mtakatifu na kwe-
nye hema lako tukufu la
ibada.[a]
4 Kisha nitakuja kwenye
madhabahu ya Mungu,[b]
Kwa Mungu, shangwe
yangu inayofurika.
Nami nitakusifu kwa ki-
nubi,[c] Ee Mungu, Mungu
wangu.
5 Kwa nini nimesononeka?
Kwa nini msukosuko huu
umo ndani yangu?
Mngojee Mungu,[d]
Kwa maana bado nitamsi-
fu kwa kuwa yeye ni
Mwokozi wangu Mtukufu
na Mungu wangu.[e]

Kwa kiongozi.
Wa wana wa Kora.[f] Maskili.*

44 Ee Mungu, tumesikia
kwa masikio yetu
wenyewe,
Mababu zetu wametusi-
mulia,[g]
Mambo uliyotimiza katika
siku zao,
Siku za zamani za kale.
2 Kwa mkono wako uliyafu-
kuza mataifa[h]
Ukawafanya mababu zetu
waishi huko.[i]
Uliyapondaponda mataifa
na kuyafukuza.[j]
3 Hawakuimiliki nchi kwa
upanga wao wenyewe,[k]
Na mkono wao wenyewe
haukuwaletea ushindi.[l]
Badala yake, waliimiliki
kwa mkono wako wa
kuume na uwezo wako[m]
na nuru ya uso wako,
Kwa maana ulipendezwa
nao.[n]
4 Wewe ni Mfalme wangu,
Ee Mungu;[o]

SURA YA 42
a Zb 27:1
b Zb 13:1
c Zb 38:6 Zb 43:2
d Zb 3:2 Zb 42:3 Zb 79:10
e Zb 37:7
f Zb 42:5 Zb 43:5

SURA YA 43
g Zb 26:1 Zb 35:24
h Zb 35:1 Met 22:22, 23
i Zb 28:7 Zb 140:7
j Zb 42:9
k Zb 40:11 Met 6:23
l Zb 5:8 Zb 27:11 Zb 143:10

Safu ya 2
a 1Nya 16:1 Zb 78:68, 69
b Zb 84:3
c 2Sa 6:5
d Zb 37:7
e Zb 42:5, 11

SURA YA 44
f 2Nya 20:19
g Kut 13:14 Hes 21:14 Amu 6:13
h Kum 7:1
i Kut 15:17 Zb 78:55 Zb 80:8, 9
j Yos 10:5, 11 Zb 135:10, 11
k Kum 4:38 Yos 24:12
l 1Sa 12:22
m Isa 63:11-13
n Kum 7:7, 8
o Zb 74:12 Isa 33:22

**42:10** *Yaani, inayoweza kusababisha mauaji. #Au labda, “kana kwamba wanaiponda mifupa yangu.”

**44:Uta** *Angalia Kamusi, uku. 2012.

Amuru* ushindi kamili#
kwa ajili ya Yakobo.
5 Kwa nguvu zako tutawafu-
kuza maadui wetu;[a]
Katika jina lako tutawa-
kanyagia chini wale
wanaoinuka dhidi yetu.[b]
6 Kwa maana siutumaini
upinde wangu,
Na upanga wangu hauwezi
kuniokoa.[c]
7 Ni wewe uliyetuokoa kuto-
ka kwa maadui wetu,[d]
Wewe uliyewaaibisha wale
wanaotuchukia.
8 Tutamsifu Mungu mchana
kutwa,
Nasi tutalishukuru jina
lako milele. (*Sela*)
9 Lakini sasa umetutupa na
kutuaibisha,
Nawe huendi pamoja na
majeshi yetu.
10 Unaendelea kutufanya
tumkimbie adui yetu;[e]
Wale wanaotuchukia
wanachukua chochote
wanachotaka.
11 Unatutia mikononi mwao
ili tunyafuliwe kama
kondoo;
Umetutawanya miongoni
mwa mataifa.[f]
12 Unawauza watu wako kwa
bei ya chini kabisa;[g]
Hupati faida yoyote kwa
kuwauza.*
13 Unatufanya kuwa shutu-
ma kwa majirani wetu,
Kitu cha kudhihakiwa na
kufanyiwa mzaha na
wale wote wanaotuzu-
nguka.
14 Unatufanya kuwa kitu cha
kudharauliwa* miongoni
mwa mataifa,[a]
Kitu cha kutikisiwa kichwa
na mataifa.
15 Ninaaibika mchana kutwa,
Nami nimelemewa na aibu
yangu,
16 Kwa sababu ya sauti za
wale wanaonidhihaki na
kunitukana,
Kwa sababu ya adui yetu
anayelipiza kisasi.
17 Tumepatwa na mambo
haya yote, lakini hatuja-
kusahau,
Wala hatujavunja agano
lako.[b]
18 Moyo wetu haujakenge-
uka;
Hatua zetu hazitoki katika
njia yako.
19 Lakini umetuponda maha-
li ambapo mbwamwitu
wanakaa;
Umetufunika kwa kivuli
kizito.
20 Ikiwa tumelisahau jina la
Mungu wetu
Au ikiwa tutamnyooshea
mungu wa kigeni mikono
yetu tunaposali,
21 Je, Mungu hatagundua
hilo?
Anajua siri za moyo.[c]
22 Kwa ajili yako tunauawa
mchana kutwa;
Tumehesabiwa kuwa
kondoo wa kuchinjwa.[d]
23 Amka. Kwa nini unaende-
lea kulala usingizi, Ee
Yehova?[e]
Amka! Usiendelee kututu-
pa milele.[f]
24 Kwa nini unauficha uso
wako?

44:4 * Au “Toa.” # Au “wokovu mkuu.”
44:12 * Au “kutokana na bei yao.”
44:14 * Tnn., “methali.”

SURA YA 44
a Zb 18:39 Flp 4:13
b Zb 60:12
c 1Sa 17:45 Zb 20:7 Zb 33:16
d Yos 24:8
e Kum 28:15, 25
f Kum 28:64
g Kum 32:30

Safu ya 2
a Kum 28:37 2Nya 7:20
b Kut 34:10
c Zb 139:1 Mhu 12:14 Yer 17:10
d Ro 8:36
e Zb 7:6 Zb 78:65, 66
f Ayu 13:24 Zb 13:1 Zb 88:14

Kwa nini unasahau mateso
yetu na kukandamizwa
kwetu?
25 Kwa maana tumeshushwa
chini mavumbini;
Miili yetu imegandamizwa
ardhini.[a]
26 Amka utusaidie![b]
Tuokoe* kwa sababu ya
upendo wako mshikama-
nifu.[c]

Kwa kiongozi; umepatanishwa na mtindo wa "Mayungiyungi." Wa wana wa Kora.[d] Maskili.* Wimbo wa upendo.

45 Moyo wangu umesisi-
muliwa na jambo
jema.
Ninasema: "Wimbo wangu
unamhusu* mfalme."[e]
Ulimi wangu na uwe
kalamu[f] ya mnakili#
stadi.[g]
2 Una sura nzuri kuliko
wanadamu wote.
Maneno yenye fadhili
hutiririka kutoka katika
midomo yako.[h]
Ndiyo sababu Mungu ame-
kubariki milele.[i]
3 Jifunge upanga wako[j] pa-
jani, Ee mwenye nguvu,[k]
Katika heshima na fahari
yako.[l]
4 Na katika fahari yako
endelea mpaka
ushinde;*[m]
Panda utetee kweli
na unyenyekevu na
uadilifu,[n]
Na mkono wako wa kulia
utatimiza# mambo yana-
yoogopesha.

44:26 *Tnn., "Tukomboe." 45:Uta *Angalia Kamusi, uku. 2012. 45:1 *Tnn., "Kazi zangu zinamhusu." #Au "mwandishi." 45:4 *Au "ufanikiwe." #Tnn., "utakufundisha."

SURA YA 44
a Zb 119:25
b Zb 33:20
c Zb 130:7

SURA YA 45
d 2Nya 20:19
e Zb 2:6
f Isa 8:1
g 2Sa 23:2 Ezr 7:6
h Yoh 7:46
i Zb 72:17
j Ufu 1:16 Ufu 19:15
k Isa 9:6
l Ebr 1:3
m Ufu 6:2
n Ufu 19:11

Safu ya 2
a Zb 2:9 2Th 1:7, 8
b Ufu 17:14 Ufu 19:19
c Zb 89:29, 36
d Isa 11:4 Yer 33:15 Ebr 1:8, 9
e Ebr 7:26
f Mt 7:23
g Isa 61:1 Mdo 10:38
h Zb 21:6
i Isa 13:12

5 Mishale yako ni mikali,
inaangusha mataifa
mbele yako;[a]
Inachoma mioyo ya
maadui wa mfalme.[b]
6 Mungu ni kiti chako cha
ufalme milele na milele;[c]
Fimbo ya ufalme wako ni
fimbo ya unyoofu.*[d]
7 Ulipenda uadilifu[e] na
kuchukia uovu.[f]
Ndiyo sababu Mungu,
Mungu wako, amekutia
mafuta[g] kwa mafuta ya
kushangilia[h] kuliko
wenzako.
8 Mavazi yako yote yame-
tiwa manukato ya
manemane na udi na
kida;
Kutoka katika jumba
tukufu la mfalme lililote-
ngenezwa kwa pembe za
tembo, vinanda vinaku-
fanya ushangilie.
9 Mabinti wa wafalme ni
miongoni mwa wanawake
wako wanaoheshimiwa.
Malkia amesimama mkono
wako wa kulia, akiwa
amepambwa kwa dhaha-
bu ya Ofiri.[i]
10 Sikiliza, Ee binti, sikiliza
kwa makini na utege
sikio lako;
Wasahau watu wako na
nyumba ya baba yako.
11 Naye mfalme atautamani
urembo wako,
Kwa maana yeye ni bwana
wako,
Kwa hiyo mwinamie.
12 Binti ya Tiro ataleta za-
wadi;
Watu matajiri zaidi watata-
futa kibali chako.*

45:6 *Au "haki." 45:12 *Au "watautuliza uso wako."

13 Katika jumba la mfalme,*
binti ya mfalme ana
utukufu mwingi ajabu;
Mavazi yake yamepambwa
kwa# dhahabu.
14 Atapelekwa kwa mfalme
akiwa na mavazi yaliyo-
fumwa kwa ustadi
mkubwa.*
Mabikira wenzake wanao-
mfuata wanaletwa ndani
mbele ya mfalme.
15 Wataletwa kwa furaha na
shangwe;
Wataingia katika jumba la
mfalme.
16 Wana wako watachukua
mahali pa mababu zako.
Utawaweka kuwa wakuu
katika dunia yote.[a]
17 Nitalitangaza jina lako
katika vizazi vyote
vijavyo.[b]
Ndiyo sababu mataifa
yatakusifu milele na
milele.

Kwa kiongozi. Wa wana wa
Kora.[c] Kulingana na mtindo wa
Alamothi.* Wimbo.

46 Mungu ni kimbilio letu
na nguvu zetu,[d]
Msaada unaopatikana
kwa urahisi nyakati za
taabu.[e]
2 Ndiyo sababu hatutao-
gopa, hata dunia
ikibadilika,
Hata milima ikianguka
katika vilindi vya
bahari,[f]
3 Hata maji yake yakingu-
ruma na povu lake
kufurika,[g]
Hata milima ikitikiswa na
msukosuko wake. (*Sela*)
4 Kuna mto ambao vijito
vyake hufanya jiji la
Mungu lishangilie,[a]
Hema la ibada la Aliye Juu
Zaidi lililo takatifu na
tukufu.
5 Mungu yuko katika jiji
hilo;[b] haliwezi kupindu-
liwa.
Mungu atalisaidia wakati
wa mapambazuko.[c]
6 Mataifa yalikuwa katika
msukosuko, falme zilipi-
nduliwa;
Alipaza sauti yake, dunia
ikayeyuka.[d]
7 Yehova wa majeshi yuko
pamoja nasi;[e]
Mungu wa Yakobo ni
kimbilio letu salama.*
(*Sela*)
8 Njooni mtazame matendo
ya Yehova,
Jinsi alivyotenda mambo
yanayostaajabisha
duniani.
9 Anakomesha vita katika
dunia yote.[f]
Anauvunja upinde na
kuuvunja mkuki
vipandevipande;
Anayateketeza magari ya
vita motoni.*
10 "Salimuni amri na mjue
kwamba mimi ni Mungu.
Nitakwezwa miongoni
mwa mataifa;[g]
Nitakwezwa duniani."[h]
11 Yehova wa majeshi yuko
pamoja nasi;[i]
Mungu wa Yakobo ni
kimbilio letu salama.[j]
(*Sela*)

SURA YA 45
a Isa 32:1
b Zb 72:17

SURA YA 46
c 2Nya 20:19
d Met 14:26; Isa 25:4
e Kum 4:7; Zb 145:18, 19; Nah 1:7
f Isa 54:10
g Zb 93:4; Yer 5:22

Safu ya 2
a 2Nya 6:6
b Kum 23:14; Zb 132:13; Isa 12:6
c Kut 14:24
d Yos 2:24
e Yos 1:9; Yer 1:19; Ro 8:31
f Isa 11:9; Mik 4:3
g Isa 2:11
h 1Nya 29:11
i 2Nya 20:17
j Zb 48:3; Zb 125:2

**45:13** *Tnn., "Ndani." #Tnn., "yametiwa mapambo ya." **45:14** *Au labda, "kwa majoho yaliyotariziwa." **46:Uta** *Angalia Kamusi, uku. 2012.

**46:7** *Au "kilele chetu salama." **46:9** *Au labda, "Anaziteketeza ngao motoni."

Kwa kiongozi.
Muziki wa wana wa Kora.[a]

**47** Enyi mataifa yote, pigeni makofi.
Mpigieni Mungu kelele za ushindi kwa vigelegele vya shangwe.
**2** Kwa maana Yehova, Aliye Juu Zaidi, ni mwenye kuogopesha;[b]
Yeye ndiye Mfalme mkuu juu ya dunia yote.[c]
**3** Huyatiisha mataifa chini yetu;
Huyaweka mataifa chini ya miguu yetu.[d]
**4** Hutuchagulia urithi wetu,[e]
Fahari ya Yakobo, ambaye anampenda.[f] (*Sela*)
**5** Mungu amepanda juu kwa kelele za shangwe;
Yehova, kwa sauti ya pembe.*
**6** Mwimbieni Mungu sifa,* mwimbieni sifa.
Mwimbieni sifa Mfalme wetu, mwimbieni sifa.
**7** Kwa maana Mungu ni Mfalme wa dunia yote;[g]
Mwimbieni sifa, na mwonyeshe ufahamu.
**8** Mungu amekuwa Mfalme juu ya mataifa.[h]
Mungu huketi kwenye kiti chake kitakatifu cha ufalme.
**9** Viongozi wa mataifa wamekusanyika pamoja
Pamoja na watu wa Mungu wa Abrahamu.
Kwa maana watawala wa dunia ni wa* Mungu.
Amekwezwa sana.[i]

**47:5** *Au "pembe ya kondoo dume; tarumbeta." **47:6** *Au "Mpigieni Mungu muziki." **47:9** *Tnn., "ngao za dunia ni za."

**SURA YA 47**
*a* 2Nya 20:19
*b* Zb 76:12
*c* Zb 22:28
*d* Kum 33:29
*e* Kum 9:5
*f* Kum 7:6; Mal 1:2
*g* Yer 10:7; Zek 14:9
*h* 1Nya 16:31; Zb 96:10; Zb 97:1; Ufu 19:6
*i* Zb 97:9

**Safu ya 2**

**SURA YA 48**
*a* 2Nya 20:19
*b* Omb 2:15
*c* Zb 47:8; Zb 135:21; Mt 5:34, 35
*d* Zb 125:1
*e* Zb 87:5; Isa 2:2; Mik 4:1
*f* Zb 26:3; Zb 40:10; Zb 63:3

Wimbo.
Muziki wa wana wa Kora.[a]

**48** Yehova ni mkuu na anastahili kabisa kusifiwa
Katika jiji la Mungu wetu, katika mlima wake mtakatifu.
**2** Urefu wake unavutia, shangwe ya dunia yote,[b]
Ni Mlima Sayuni ulio mbali sana kaskazini,
Jiji la Mfalme Mkuu.[c]
**3** Katika minara yake yenye ngome,
Mungu ametangaza kwamba yeye ni kimbilio salama.*[d]
**4** Kwa maana tazama! wafalme wamekusanyika;*
Wamesonga mbele pamoja.
**5** Walipoliona, walishangaa.
Wakashikwa na wasiwasi na kukimbia kwa hofu.
**6** Wakaanza kutetemeka wakiwa huko,
Wakashikwa na uchungu kama wa mwanamke anayezaa.
**7** Kwa upepo wa mashariki unavunjavunja meli za Tarshishi.
**8** Mambo tuliyosikia, tumejionea wenyewe
Katika jiji la Yehova wa majeshi, katika jiji la Mungu wetu.
Mungu ataliimarisha kabisa milele.[e] (*Sela*)
**9** Tunautafakari upendo wako mshikamanifu, Ee Mungu,[f]
Katika hekalu lako.
**10** Kama jina lako, Ee Mungu, sifa yako

**48:3** *Au "kilele salama." **48:4** *Au "wamekutana kama walivyokubaliana."

Hufika mpaka kwenye
miisho ya dunia.[a]
Mkono wako wa kuume
umejaa uadilifu.[b]
11 Mlima Sayuni[c] na usha-
ngilie,
Miji ya Yuda na ishangilie,*
kwa sababu ya hukumu
zako.[d]
12 Pigeni mwendo kuzungu-
ka Sayuni; lizungukeni
pande zote;
Hesabuni minara yake.[e]
13 Wekeni mioyo yenu juu ya
maboma yake.*[f]
Kagueni minara yake
yenye ngome,
Ili msimulie vizazi vijavyo
kulihusu.
14 Kwa maana Mungu huyu
ni Mungu wetu[g] milele na
milele.
Yeye mwenyewe ata-
tuongoza kwa umilele
wote.*[h]

Kwa kiongozi.
Muziki wa wana wa Kora.[i]

49 Sikieni hili, enyi matai-
fa yote.
Sikilizeni, enyi wakaaji
wote wa ulimwengu,*
2 Wakubwa kwa wadogo,*
Matajiri na pia maskini.
3 Kinywa changu mwenye-
we kitasema maneno ya
hekima,
Na kutafakari kwa moyo
wangu[j] kutaonyesha
kwamba nina uelewaji.
4 Nitasikiliza methali;
Nitategua kitendawili
changu kwa kinubi.
5 Kwa nini niogope nyakati
za taabu,[a]
Ninapozungukwa na uovu
wa* wale wanaojaribu
kunipindua?
6 Wale wanaotumaini
mali zao[b]
Na kujigamba kuhusu
utajiri wao mwingi,[c]
7 Hakuna yeyote kati yao
anayeweza kamwe ku-
mkomboa ndugu yake
Wala kumpa Mungu fidia
kwa ajili yake,[d]
8 (Bei ya fidia* kwa ajili ya
uhai wao# ni yenye tha-
mani sana
Hivi kwamba hawawezi
kamwe kulipa);
9 Ili kwamba aishi milele
asilione shimo.*[e]
10 Anaona kwamba hata
watu wenye hekima
hufa;
Wapumbavu na wasio-
tumia akili huangamia
pamoja,[f]
Nao hulazimika kuwaachia
wengine mali zao.[g]
11 Ndani yao wanatamani
nyumba zao zidumu
milele,
Mahema yao kizazi baada
ya kizazi.
Wameyaita mashamba yao
kwa majina yao.
12 Lakini mwanadamu,
ingawa anaheshimiwa,
hataendelea kuishi;[h]
Yeye si bora kuliko
wanyama wanao-
angamia.[i]
13 Hiyo ndiyo njia ya wapu-
mbavu[j]
Na ya wale wanaowafuata,

**48:11** *Tnn., “Mabinti wa Yuda na wa-shangilie.” **48:13** *Au “kuta zake zenye ngome.” **48:14** *Au labda, “mpaka tufe.” **49:1** *Au “wa mfumo wa mambo.” **49:2** *Tnn., “Wana wa wanadamu na pia wana wa mtu.”

**49:5** *Tnn., “kosa la.” **49:8** *Au “ukombozi.” #Au “nafsi yao.” **49:9** *Au “kaburi.”

SURA YA 48
a Zb 113:3
b Zb 17:7; Zb 60:5; Zb 98:2
c Zb 78:68
d Zb 97:8
e Ne 12:38, 39
f Isa 26:1
g Zb 31:14
h Isa 58:11

SURA YA 49
i 2Nya 20:19
j Zb 143:5

Safu ya 2
a Zb 27:1
b Kum 8:17, 18; Met 18:11
c Yer 9:23; 1Ti 6:17
d Met 11:4; Mt 16:26
e Zb 89:48
f Mhu 2:16; Ro 5:12
g Zb 39:6; Met 11:4; Met 23:4; Mhu 2:18; Lu 12:19, 20
h Zb 39:5; Yak 1:11
i Zb 49:20
j Lu 12:19, 20

wanaofurahia maneno
yao yasiyo na maana.
(*Sela*)
14 Kama kondoo, wamepa-
ngiwa kwenda Kaburini.*
Kifo kitawachunga;
Wanyoofu watawatawala[a]
asubuhi.
Kila sehemu ya mwili wao
itatoweka kabisa;[b]
Kaburi*[c] litakuwa makao
yao badala ya jumba la
mfalme.[d]
15 Lakini Mungu ata-
nikomboa# kutoka
katika nguvu za△
Kaburi,*[e]
Kwa maana atanishika.
(*Sela*)
16 Usiogope mtu anapota-
jirika,
Fahari ya nyumba yake
ikiongezeka,
17 Kwa maana akifa hawezi
kwenda na kitu cho-
chote;[f]
Fahari yake haitashuka
shimoni pamoja
naye.[g]
18 Kwa maana wakati wa
maisha yake anajiponge-
za mwenyewe.[h]
(Watu hukusifu unapopata
ufanisi.)[i]
19 Lakini mwishowe hujiu-
nga na kizazi cha
mababu zake.
Hawataona nuru tena
kamwe.
20 Mtu ambaye haelewi
jambo hili, ingawa
anaheshimiwa,[j]
Yeye si bora kuliko wanya-
ma wanaoangamia.

Muziki wa Asafu.[a]
50 Mungu wa miungu,
Yehova,*[b] amesema;
Anaiita dunia
Kutoka mapambazuko ya
jua mpaka machweo
yake.#
2 Kutoka Sayuni, ukamilifu
wa uzuri,[c] Mungu hua-
ngaza.
3 Mungu wetu atakuja na
hawezi kunyamaza.[d]
Mbele zake kuna moto
unaoteketeza kabisa,[e]
Na dhoruba kali inamzu-
nguka pande zote.[f]
4 Anaziita mbingu zilizo juu
na pia dunia,[g]
Ili awahukumu watu
wake:[h]
5 "Nikusanyieni washikama-
nifu wangu,
Wale wanaofanya agano
pamoja nami kwa
dhabihu."[i]
6 Mbingu zinatangaza uadi-
lifu wake,
Kwa maana Mungu mwe-
nyewe ni Mwamuzi.[j]
(*Sela*)
7 "Sikilizeni, enyi watu
wangu, nami nitaongea;
Israeli, nitatoa ushahidi
dhidi yako.[k]
Mimi ni Mungu, Mungu
wako.[l]
8 Siwakaripii kwa sababu ya
dhabihu zenu,
Wala kwa sababu ya dha-
bihu zenu nzima za
kuteketezwa ambazo
daima ziko mbele
zangu.[m]
9 Sihitaji kuchukua ng'o-
mbe dume katika
nyumba yako,

---

**49:14, 15** *Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012. **49:15** #Au "ataikomboa nafsi yangu." △Tnn., "mkono wa."

**50:1** *Au "Yule Mungu, Yehova." #Au "Kutoka mashariki mpaka magharibi."

---

SURA YA 49
a Mal 4:3
b Zb 39:11
c Ayu 24:19
d 1Sa 2:6; Ayu 7:9
e Ayu 33:28; Zb 16:10; Zb 30:3; Zb 86:13
f Ayu 1:21; Mhu 5:15; 1Ti 6:17
g Isa 10:3
h Lu 12:19
i Met 14:20
j Zb 49:12

Safu ya 2

SURA YA 50
a 1Nya 25:1
b Zb 95:3
c Zb 48:2; Omb 2:15
d Isa 65:6
e Kut 19:18; Da 7:9, 10; Ebr 12:29
f Zb 97:3, 4
g Kum 30:19; Kum 32:1; Isa 1:2
h Mik 6:2
i Kut 24:8
j Zb 75:7
k Ne 9:30; Zb 81:8
l Kut 20:2
m 1Sa 15:22; Isa 1:11; Yer 7:22, 23; Ho 6:6

Wala mbuzi* katika mazizi
yako.[a]
10 Kwa maana kila mnyama
wa mwituni ni wangu,[b]
Hata wanyama walio juu
ya milima elfu moja.
11 Ninamjua kila ndege wa
milimani;[c]
Wanyama wasio na idadi
wa mbugani ni wangu.
12 Ningekuwa na njaa, nisi-
ngekwambia,
Kwa maana nchi inayozaa
na kila kitu kilichomo ni
changu.[d]
13 Je, nitakula nyama ya
ng'ombe dume
Na kunywa damu ya
mbuzi?[e]
14 Toa shukrani zikiwa dha-
bihu yako kwa Mungu,[f]
Na utimize nadhiri zako
kwa Aliye Juu Zaidi;[g]
15 Nililie wakati wa taabu.[h]
Nitakuokoa, nawe utanitu-
kuza."[i]
16 Lakini Mungu atamwa-
mbia mwovu:
"Una haki gani ya kusimu-
lia masharti yangu[j]
Au kuongea kuhusu agano
langu?[k]
17 Kwa maana unachukia ni-
dhamu,*
Nawe unaendelea kuya-
geuzia mgongo maneno
yangu.#[l]
18 Unapomwona mwizi, una-
pendezwa naye,*[m]
Nawe unashirikiana na wa-
zinzi.
19 Unatumia kinywa chako
kueneza mabaya,
Na udanganyifu umeshika-
mana na ulimi wako.[a]
20 Unaketi na kumsema
vibaya ndugu yako
mwenyewe;[b]
Unafunua makosa ya*
mwana wa mama yako
mwenyewe.
21 Ulipofanya mambo
hayo, niliendelea
kunyamaza,
Kwa hiyo ukafikiri kwa-
mba nitakuwa kama
wewe.
Lakini sasa nitakukaripia,
Nami nitatangaza kesi
yangu dhidi yako.[c]
22 Tafadhali, zingatieni
jambo hili, ninyi mnao-
msahau Mungu,[d]
Nisije nikawararua vi-
pandevipande asiwepo
yeyote wa kuwaokoa.
23 Yule anayetoa shukrani
kuwa dhabihu yake ana-
nitukuza,[e]
Na yule anayefuata njia
iliyowekwa,
Nitamfanya aone wokovu
wa Mungu."[f]

Kwa kiongozi. Muziki wa Daudi, nabii Nathani alipokuja kwake baada ya Daudi kulala na Bath-sheba.[g]

51 Ee Mungu, nionyeshe
kibali kulingana na
upendo wako mshika-
manifu.[h]
Yafute kabisa makosa
yangu kulingana na
rehema zako nyingi.[i]
2 Nioshe kabisa kutoka
katika kosa langu,[j]
Na unisafishe kutoka
katika dhambi yangu.[k]
3 Kwa maana ninajua vizuri
makosa yangu,

50:9 * Tnn., "mbuzi dume." 50:17 * Au "mafundisho." # Tnn., "kuyatupa maneno yangu nyuma yako." 50:18 * Au labda, "unaungana naye."

50:20 * Au "Unamharibia sifa."

SURA YA 50
a Mik 6:7
b 1Nya 29:14; Mdo 17:24
c Ayu 38:41
d Kum 10:14; Ayu 41:11; 1Ko 10:26
e Mik 6:6-8
f Zb 69:30, 31; Met 21:3; Ho 6:6; Ebr 13:15
g Kum 23:21; Zb 76:11; Mhu 5:4
h 2Nya 33:12, 13; Zb 91:15
i Zb 22:21-23; Zb 50:23
j Yer 7:4; Mt 7:22, 23; Ro 2:21
k Kum 31:20; Ebr 8:9
l Ne 9:26; Isa 5:24
m Isa 5:22, 23

Safu ya 2
a Yer 9:5
b Law 19:16
c Zb 50:4; Mhu 12:14
d Zb 9:17; Yer 2:32; Ho 4:6
e 1Th 5:18; Ebr 13:15
f Mik 6:8

SURA YA 51
g 2Sa 11:3
h Hes 14:18; Zb 25:7; Zb 41:4
i Zb 103:13; Met 28:13; Isa 43:25; Isa 44:22
j Isa 1:18; 1Ko 6:11
k Ebr 9:13, 14; 1Yo 1:7

Na dhambi yangu iko
mbele yangu* daima.[a]
4 Dhidi yako wewe—wewe
zaidi ya wote*—nimetenda dhambi;[b]
Nimetenda yaliyo mabaya
machoni pako.[c]
Kwa hiyo, wewe ni mwadilifu unapoongea,
Wewe ni mwenye haki katika hukumu yako.[d]
5 Tazama! Nilizaliwa nikiwa
na hatia ya kosa,
Na mama yangu alinichukua mimba katika
dhambi.*[e]
6 Tazama! Unapendezwa na
ukweli katika utu wa
ndani;[f]
Ufundishe utu wangu wa
ndani kabisa* hekima ya
kweli.
7 Nisafishe kutoka katika
dhambi yangu kwa
hisopo, ili niwe safi;[g]
Nioshe, ili niwe mweupe
kuliko theluji.[h]
8 Acha nisikie sauti za shangwe na furaha,
Ili mifupa uliyoiponda
ishangilie.[i]
9 Ugeuze uso wako* mbali
na dhambi zangu,[j]
Na uyafutilie mbali# makosa yangu yote.[k]
10 Umba moyo safi ndani
yangu, Ee Mungu,[l]
Na uweke roho mpya ndani
yangu,[m] iliyo imara.
11 Usinitupe kutoka mbele
zako;*
Wala usiniondolee roho
yako takatifu.
12 Nirudishie shangwe ya
wokovu wako;[a]
Chochea ndani yangu
utayari wa kukutii.*
13 Nitawafundisha wakosaji
njia zako,[b]
Ili watenda dhambi wakurudie.
14 Niokoe kutoka katika
hatia ya damu,[c] Ee Mungu, Mungu wa wokovu
wangu,[d]
Ili ulimi wangu utangaze
uadilifu wako kwa
shangwe.[e]
15 Ee Yehova, ifungue midomo yangu,
Ili kinywa changu kitangaze sifa yako.[f]
16 Kwa maana hutaki dhabihu—la sivyo ningeitoa;[g]
Hupendezwi na dhabihu
nzima ya kuteketezwa.[h]
17 Dhabihu zinazompendeza
Mungu ni roho iliyovunjika;
Moyo uliovunjika na
kupondeka, Ee Mungu,
hutaukataa.*[i]
18 Kwa nia yako njema litendee jiji la Sayuni jambo
jema;
Zijenge kuta za Yerusalemu.
19 Ndipo utakapopendezwa
na dhabihu za uadilifu,
Dhabihu za kuteketezwa
na matoleo mazima;
Kisha ng'ombe dume
watatolewa kwenye
madhabahu yako.[j]

**SURA YA 51**
a Zb 32:5; Zb 40:12
b Mwa 39:9; 2Sa 12:13
c 2Sa 12:9; Zb 38:18
d Ro 3:4
e Ayu 14:4; Ro 3:23; Ro 5:12
f 1Sa 16:7; 2Fa 20:3; 1Nya 29:17
g Law 14:3, 4; Ebr 9:13, 14
h Isa 1:18
i Zb 6:2; Zb 38:3; Isa 57:15
j Zb 103:12; Isa 38:17
k Mik 7:19
l Yer 32:39
m Eze 11:19; Efe 4:23

**Safu ya 2**
a Zb 21:1
b Mdo 2:38
c Mwa 9:6
d Zb 38:22; Isa 12:2; Ufu 7:10
e Ne 9:33; Zb 35:28; Zb 59:16; Da 9:7
f Zb 34:1; Zb 109:30; Ebr 13:15
g Met 21:3
h 1Sa 15:22; Zb 40:6; Ho 6:6
i 2Fa 22:18, 19; 2Nya 33:13; Zb 22:24; Zb 34:18; Met 28:13; Isa 57:15; Lu 15:22-24; Lu 18:13, 14
j Ho 14:2

**51:3** * Au "akilini mwangu." **51:4** * Tnn., "wewe peke yako." **51:5** * Au "Na nilikuwa na dhambi tangu mama yangu aliponichukua mimba." **51:6** * Au "utu wangu wa sirini." **51:9** * Au "Ufiche uso wako." # Au "uyafute kabisa." **51:11** * Tnn., "mbele za uwepo wako."

**51:12** * Tnn., "Nitegemeze kwa kunipa roho ya utayari." **51:17** * Au "hutaudharau."

Kwa kiongozi. Maskili.*
Wa Daudi, Doegi Mwedomu
alipokuja na kumwambia Sauli
kwamba Daudi alikuwa ameenda
kwenye nyumba ya Ahimeleki.[a]

52 Kwa nini unajigamba
kuhusu matendo yako
maovu, ewe mwenye
nguvu?[b]
Upendo mshikamanifu wa
Mungu unadumu mcha-
na kutwa.[c]
2 Ulimi wako, wenye makali
kama wembe,[d]
Hupanga madhara na ku-
tunga mambo ya
udanganyifu.[e]
3 Unapenda uovu kuliko
mema,
Kusema uwongo kuliko
kusema ukweli. (*Sela*)
4 Unapenda kila neno lina-
lodhuru,
Ewe ulimi mdanganyifu!
5 Ndiyo sababu Mungu
atakubomoa milele na
milele;[f]
Atakunyakua na kukura-
rua kutoka katika hema
lako;[g]
Atakung'oa kutoka katika
nchi ya walio hai.[h] (*Sela*)
6 Waadilifu wataona jambo
hilo na kujawa na woga,[i]
Nao watamcheka.[j]
7 "Huyu ndiye mwanamume
ambaye hakumfanya
Mungu kuwa kimbilio
lake,*[k]
Lakini aliutumaini utajiri
wake mwingi[l]
Na kutegemea# njama
zake mwenyewe za
uovu."△

8 Lakini mimi nitakuwa
kama mzeituni wenye
majani mengi katika
nyumba ya Mungu;
Ninautumaini upendo
mshikamanifu wa Mu-
ngu,[a] milele na milele.
9 Nitakusifu milele kwa sa-
babu umechukua hatua;[b]
Mbele ya washikamanifu
wako,
Nitalitumaini jina lako,[c]
kwa maana ni jema.

Kwa kiongozi; katika mtindo wa
Mahalathi.* Maskili.* Wa Daudi.

53 Mpumbavu* husema
moyoni mwake:
"Hakuna Yehova."[d]
Matendo yao maovu yame-
potoka na yanachukiza;
Hakuna yeyote anayete-
nda mema.[e]
2 Lakini Mungu anawata-
zama wanadamu kutoka
mbinguni[f]
Ili aone ikiwa kuna yeyote
aliye na ufahamu, ikiwa
kuna yeyote anayemta-
futa Yehova.[g]
3 Wote wamekengeuka;
Wote wamepotoka.
Hakuna yeyote anayete-
nda mema,
Hakuna hata mmoja.[h]
4 Je, hakuna mtenda maovu
yeyote anayeelewa?
Wanawala watu wangu
kwa pupa kana kwamba
wanakula mkate.
Hawamwiti Yehova.[i]
5 Lakini watajawa na hofu
kubwa,
Hofu ambayo hawajawahi
kamwe kuwa nayo,*

SURA YA 52
a 1Sa 22:9
b 1Sa 21:7; Zb 94:3, 4
c Zb 103:17
d Zb 57:4; Zb 59:7
e 1Sa 22:9, 18; Zb 109:2
f Met 12:19; Met 19:9
g Zb 37:9
h Met 2:22
i Zb 37:34
j Zb 58:10
k Yer 17:5
l Zb 49:6, 7; Met 11:28

Safu ya 2
a Zb 13:5; Zb 147:11
b Zb 50:15
c Zb 27:14; Zb 123:2; Met 18:10

SURA YA 53
d Zb 10:4; Ro 1:21
e Zb 14:1-7; Ro 3:10
f Zb 11:4; Zb 33:13-15; Yer 16:17; Yer 23:24
g 1Nya 28:9; 2Nya 15:2; 2Nya 19:1, 3; Isa 55:6; 1Pe 3:12
h Mhu 7:20; Ro 3:12
i Ayu 21:7, 14

**52:Uta; 53:Uta** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **52:7** *Au "ngome yake." #Au "kujificha katika." △Tnn., "taabu anazosababisha."

**53:1** *Au "Asiye na akili." **53:5** *Au labda, "Hofu mahali pasipo na chochote cha kuhofu."

Kwa maana Mungu ataitawanya mifupa ya wale wanaowashambulia ninyi.*
Mtawaaibisha, kwa maana Yehova amewakataa wao.
6 Laiti wokovu wa Israeli ungetoka Sayuni![a]
Yehova anapowakusanya tena watu wake waliotekwa,
Yakobo na ashangilie, Israeli na afurahi.

Kwa kiongozi; uimbwe kwa vinanda. Maskili.* Wa Daudi, Wazifu walipokuja na kumwambia Sauli: "Daudi anajificha miongoni mwetu."[b]

**54** Ee Mungu, niokoe kwa jina lako,[c]
Na unitetee*[d] kwa nguvu zako.
2 Ee Mungu, isikie sala yangu;[e]
Sikiliza maneno ya kinywa changu.
3 Kwa maana wageni wanainuka dhidi yangu,
Na wanaume wakatili wanatafuta uhai wangu.*[f]
Hawamheshimu Mungu.#[g] (*Sela*)
4 Tazama! Mungu ni msaidizi wangu;[h]
Yehova yuko pamoja na wale wanaonitegemeza.
5 Utawalipa maadui wangu[i] uovu wao wenyewe;
Katika uaminifu wako, waangamize.*[j]

6 Nitakutolea dhabihu[a] kwa hiari.
Nitalisifu jina lako, Ee Yehova, kwa maana ni jema.[b]
7 Kwa maana wewe hunioKoa kutoka katika kila taabu,[c]
Nami nitawatazama maadui wangu wakishindwa.[d]

Kwa kiongozi; uimbwe kwa vinanda. Maskili.* Wa Daudi.

**55** Sikiliza sala yangu, Ee Mungu,[e]
Na usiipuuze sala yangu ya kuomba rehema.*[f]
2 Nisikilize na unijibu.[g]
Hangaiko langu linanisumbua,[h]
Nami nimefadhaika
3 Kwa sababu ya mambo ambayo adui anasema
Na mkazo kutoka kwa mwovu.
Kwa maana wananirundikia taabu,
Na kwa hasira wana chuki kali kunielekea.[i]
4 Moyo wangu una maumivu makali,[j]
Na hofu ya kifo inanilemea.[k]
5 Hofu na kutetemeka hunijia,
Na woga hunishika.
6 Daima ninasema: "Laiti ningekuwa na mabawa kama ya njiwa!
Ningeruka mbali na kukaa kwa usalama.
7 Tazama! Ningekimbia na kwenda mbali sana.[l]
Ningekaa nyikani.[m] (*Sela*)

---

**53:5** *Tnn., "wanaopiga kambi dhidi yenu." **54:Uta; 55:Uta** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **54:1** *Au "uamue kesi yangu." **54:3** *Au "nafsi yangu." #Au "Hawamweki Mungu mbele yao." **54:5** *Tnn., "wanyamazishe."

**55:1** *Au "Na usijifiche ninaposali kukuomba msaada."

**SURA YA 53**
a Isa 12:6

**SURA YA 54**
b 1Sa 23:19, 1Sa 26:1
c Zb 20:1, Zb 79:9, Met 18:10
d Zb 43:1
e Zb 13:3, Zb 65:2
f Zb 22:16, Zb 59:3
g Zb 36:1
h 1Nya 12:18, Ebr 13:6
i Ro 12:19
j Zb 143:12

**Safu ya 2**
a Zb 50:14, Ebr 13:15
b Zb 7:17, Zb 52:9
c 2Sa 4:9, Zb 34:19, Zb 37:39
d Zb 37:34, Zb 59:10

**SURA YA 55**
e 1Pe 3:12
f Zb 28:2, Zb 143:7
g Zb 17:1
h Isa 38:14
i 2Sa 16:5-7
j Zb 69:29
k Zb 18:4, Zb 116:3, Isa 38:10
l 2Sa 15:14
m 1Sa 23:14

8 Ningeenda haraka mahali
pa kujificha
Mbali na upepo mkali,
mbali na dhoruba."
9 Wavuruge, Ee Yehova, na
uvuruge mipango yao,*[a]
Kwa maana nimeona
ukatili na mizozo jijini.
10 Usiku na mchana wanazu-
nguka juu ya kuta zake;
Ndani yake kuna fitina na
taabu.[b]
11 Uharibifu uko ndani yake;
Ukandamizaji na udanga-
nyifu hauondoki kamwe
katika uwanja wake.[c]
12 Kwa maana si adui anaye-
nidhihaki;[d]
La sivyo ningevumilia.
Si adui aliyeinuka dhidi
yangu;
La sivyo ningeweza kuji-
ficha.
13 Lakini ni wewe, mwanada-
mu kama mimi,*[e]
Rafiki yangu mwenyewe
ninayemjua vizuri.[f]
14 Tulikuwa tukifurahia pa-
moja urafiki wa karibu
sana;
Katika nyumba ya Mungu
tulikuwa tukitembea
pamoja na umati.
15 Na wapatwe na maanga-
mizi![g]
Na washuke Kaburini*
wakiwa hai;
Kwa maana uovu hukaa
miongoni mwao na ndani
yao.
16 Lakini mimi, nitamlilia
Mungu,
Na Yehova ataniokoa.[h]
17 Jioni na asubuhi na adhu-
huri, ninahangaika na
kulia kwa uchungu,*[a]
Naye huisikia sauti
yangu.[b]
18 Ataniokoa* na kunipa
amani mbali na wale
wanaopigana nami,
Kwa maana umati huja
kunishambulia.[c]
19 Mungu atasikia na kukabi-
liana nao,[d]
Yule anayeketi kwenye
kiti cha ufalme tangu
zamani.[e] (*Sela*)
Watakataa kubadilika,
Wale ambao hawajamwo-
gopa Mungu.[f]
20 Aliwashambulia* walio na
amani pamoja naye;[g]
Alilivunja agano lake.[h]
21 Maneno yake ni laini kuli-
ko siagi,[i]
Lakini mzozo umo moyoni
mwake.
Maneno yake ni laini kuli-
ko mafuta,
Lakini ni panga zilizocho-
molewa.[j]
22 Mtupie Yehova mzigo
wako,[k]
Naye atakutegemeza.[l]
Hataruhusu kamwe
mwadilifu aanguke.*[m]
23 Lakini wewe, Ee Mungu,
utawashusha chini kwe-
nye shimo lenye kina
kabisa.[n]
Watu hao wenye hatia ya
damu ambao ni wada-
nganyifu hawataishi
nusu ya siku zao.[o]
Lakini mimi, nitakutumai-
ni wewe.

**55:9** *Tnn., "ugawanye ndimi zao." **55:13** *Au "mwanadamu, mtu tunayelingana." **55:15** *Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012.

**55:17** *Au "nimevurugika." **55:18** *Tnn., "Atanikomboa." **55:20** *Yaani, rafiki yake wa zamani anayetajwa katika mstari wa 13 na 14. **55:22** *Au "ayumbeyumbe; apepesuke."

**SURA YA 55**
*a* 2Sa 15:31, 2Sa 17:7
*b* 2Sa 17:1
*c* Zb 109:2
*d* Zb 41:9, Mt 26:21, Yoh 13:18
*e* 2Sa 15:12, 2Sa 16:23
*f* Lu 22:21, Lu 22:48
*g* 2Sa 17:23, 2Sa 18:14, Zb 109:15, Mt 27:3, 5, Mdo 1:16, 18
*h* Zb 91:15

**Safu ya 2**
*a* Zb 119:147, Da 6:10
*b* Zb 5:3
*c* 2Nya 32:7, Zb 3:6
*d* Zb 143:12
*e* Kum 33:27, Zb 90:2
*f* Zb 36:1
*g* 2Sa 15:12
*h* 2Sa 5:3, Mhu 8:2
*i* 2Sa 16:23
*j* Zb 28:3, Zb 62:4
*k* Zb 43:5, 1Pe 5:6, 7
*l* Zb 37:5, Zb 68:19, Flp 4:6, 7
*m* Zb 37:23, 24, Zb 62:2, Zb 121:3
*n* Zb 55:15
*o* Zb 5:6, Met 10:27

Kwa kiongozi; umepatanishwa na mtindo wa “Njiwa Mnyamavu Aliye Mbali.” Wa Daudi. Miktamu.* Wafilisti walipomkamata kule Gathi.[a]

56 Nionyeshe kibali,
Ee Mungu, kwa sababu mwanadamu anayeweza kufa ananishambulia.*
Mchana kutwa wanaendelea kunipiga vita na kunikandamiza.
2 Maadui wangu wanajaribu mchana kutwa kuning’ata;
Wengi wanapigana nami kwa kiburi.
3 Ninapoogopa,[b] ninakutumaini wewe.[c]
4 Katika Mungu—ninayelisifu neno lake—
Katika Mungu ninaweka tumaini langu; siogopi.
Mwanadamu ambaye ni duni tu atanifanya* nini?[d]
5 Mchana kutwa wanavuruga mambo yangu;
Jambo pekee wanalowazia ni kunidhuru.[e]
6 Wanajificha ili wanishambulie,
Wanachunguza kila hatua yangu,[f]
Wakikusudia kuuondoa uhai wangu.[g]
7 Wakatae kwa sababu ya uovu wao.
Yaangushe mataifa kwa hasira yako, Ee Mungu.[h]
8 Unafuatia kutangatanga kwangu.[i]
Yakusanye machozi yangu katika kiriba chako cha ngozi.[j]
Je, hayajaandikwa katika kitabu chako?[a]
9 Maadui wangu watakimbia siku nitakayoomba msaada.[b]
Nina hakika kuhusu jambo hili: Mungu yuko upande wangu.[c]
10 Katika Mungu—ninayelisifu neno lake—
Katika Yehova—ninayelisifu neno lake—
11 Katika Mungu ninaweka tumaini langu; siogopi.[d]
Mwanadamu ambaye ni duni tu atanifanya nini?[e]
12 Nimefungwa na nadhiri nilizokuwekea, Ee Mungu;[f]
Nitakutolea matoleo ya shukrani.[g]
13 Kwa maana umeniokoa kutoka katika kifo[h]
Na kuizuia miguu yangu isijikwae,[i]
Ili nitembee mbele za Mungu katika nuru ya walio hai.[j]

Kwa kiongozi; umepatanishwa na mtindo wa “Usiharibu.” Wa Daudi. Miktamu.* Alipomkimbia Sauli na kuingia pangoni.[k]

57 Nionyeshe kibali, Ee Mungu, nionyeshe kibali,
Kwa maana ninakukimbilia,[l]
Ninakimbilia kivuli cha mabawa yako mpaka matatizo haya yapite.[m]
2 Ninamlilia Mungu Aliye Juu Zaidi,
Mungu wa kweli, anayeyakomesha kwa ajili yangu.
3 Atatuma msaada kutoka mbinguni na kuniokoa.[n]
Atamtamausha yule anayejaribu kuning’ata.
(*Sela*)

SURA YA 56
a 1Sa 21:10
b 1Sa 21:12
c Zb 18:2
d Zb 27:1; Zb 56:10, 11; Ro 8:31; Ebr 13:6
e Yer 18:18
f Lu 20:20
g Zb 59:3; Zb 71:10
h Yer 18:23
i 1Sa 27:1
j Zb 39:12

Safu ya 2
a Mal 3:16
b Zb 18:40
c Ro 8:31
d Zb 27:1
e Zb 56:4; Isa 51:7, 12
f Hes 30:2; Mhu 5:4
g Zb 50:23
h 2Ko 1:10
i Zb 94:18; Zb 116:8
j Ayu 33:29, 30

SURA YA 57
k 1Sa 22:1; 1Sa 24:3; Zb 142:Uta
l Zb 18:2
m Ru 2:12; Zb 17:8
n Zb 144:7; Mdo 12:11

**56:Uta; 57:Uta** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **56:1** *Au “anataka kuning’ata.” **56:4** *Tnn., “Mwili wa nyama utanifanya.”

Mungu atatuma upendo
wake mshikamanifu na
uaminifu wake.[a]
4 Nimezungukwa na simba;[b]
Nimelazimika kulala
miongoni mwa watu
wanaotaka kuninyafua,
Ambao meno yao ni miku-
ki na mishale
Na ambao ulimi wao ni
upanga mkali.[c]
5 Ukwezwe juu ya mbingu,
Ee Mungu;
Utukufu wako na uwe juu
ya dunia yote.[d]
6 Wameutayarisha wavu ili
kuinasa miguu yangu;[e]
Taabu zimenifanya niina-
me chini.[f]
Wamechimba shimo mbele
yangu,
Lakini wao wenyewe wa-
meanguka ndani yake.[g]
(*Sela*)
7 Moyo wangu uko imara,
Ee Mungu,[h]
Moyo wangu uko imara.
Nitaimba na kupiga
muziki.
8 Amka, utukufu wangu.
Amka, Ee kinanda; nawe
pia, Ee kinubi.
Nitayaamsha mapamba-
zuko.[i]
9 Nitakusifu miongoni mwa
mataifa, Ee Yehova;[j]
Nitakuimbia sifa* miongo-
ni mwa mataifa.[k]
10 Kwa maana upendo wako
mshikamanifu ni mku-
bwa, uko juu kama
mbingu,[l]
Na uaminifu wako, unafika
mpaka angani.
11 Ukwezwe juu ya mbingu,
Ee Mungu;
Utukufu wako na uwe juu
ya dunia yote.[a]

Kwa kiongozi; umepatanishwa
na mtindo wa “Usiharibu.”
Wa Daudi. Miktamu.*

**58** Je, mnaweza kuzungu-
mza kuhusu uadilifu
wakati mmenyamaza?[b]
Je, mnaweza kuhukumu
kwa unyoofu, enyi wana-
damu?[c]
2 Badala yake, mnatunga
uovu moyoni mwenu,[d]
Na mikono yenu inatawa-
nya ukatili nchini.[e]
3 Waovu wanakengeuka*
tangu kuzaliwa;
Ni wakaidi, waongo tangu
wanapozaliwa.
4 Sumu yao ni kama sumu
ya nyoka;[f]
Wao ni viziwi kama swila
anayeziba sikio lake.
5 Hataisikiliza sauti ya
wanaomchezesha,
Hata wafanye uchawi kwa
ustadi kadiri gani.
6 Ee Mungu, yavunje meno
yao vinywani mwao!
Yavunje mataya ya hawa
simba,* Ee Yehova!
7 Na watoweke kama maji
yanayotiririka na kwe-
nda zake.
Mungu na aukunje upinde
wake na kuwaangusha
kwa mishale yake.
8 Na wawe kama konokono
anayeyeyuka anapote-
mbea;
Kama mtoto anayefia tu-
mboni mwa mwanamke,
mtoto asiyeona jua
kamwe.

**57:9** *Au “Nitakupigia muziki.”

**58:Uta** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **58:3** *Au “wamepotoka.” **58:6** *Au “wanasimba wenye manyoya marefu shingoni.”

**SURA YA 57**
*a* Zb 40:11; Zb 61:7
*b* Zb 22:13; Zb 35:17
*c* Zb 52:2; Zb 64:3; Met 25:18
*d* Zb 57:11; Zb 108:5
*e* Zb 35:7
*f* Zb 42:6
*g* 1Sa 24:4; Met 26:27
*h* Zb 112:7
*i* Zb 108:2-5
*j* Zb 9:11; Zb 145:11, 12
*k* Ro 15:9
*l* Zb 36:5; Zb 103:11

**Safu ya 2**
*a* Zb 8:1; Zb 57:5; Zb 108:5

**SURA YA 58**
*b* 2Nya 19:6
*c* Zb 82:2
*d* Mhu 3:16; Mik 3:9
*e* Mhu 5:8; Isa 10:1, 2
*f* Zb 140:3; Yak 3:8

9 Kabla vyungu vyenu vya
kupikia havijapata moto
wa kuni za mkwamba,
Atazifagilia mbali kuni
zenye unyevu na zinazo-
waka moto, kama kwa
kimbunga.[a]
10 Mwadilifu atashangilia
kwa sababu ameona
kisasi;[b]
Miguu yake italowa damu
ya waovu.[c]
11 Kisha watu watasema:
"Kwa hakika kuna
thawabu kwa ajili ya
mwadilifu.[d]
Kwa hakika kuna Mungu
anayehukumu duniani."[e]

Kwa kiongozi; umepatanishwa na mtindo wa "Usiharibu." Wa Daudi. Miktamu.* Sauli alipowatuma watu waichunguze nyumba ya Daudi# ili wamuue.[f]

59 Niokoe kutoka kwa maa-
dui wangu, Ee Mungu
wangu;[g]
Nilinde kutoka kwa wale
wanaoinuka dhidi
yangu.[h]
2 Niokoe kutoka kwa wale
wanaotenda uovu,
Na uniokoe kutoka kwa
watu wakatili.*
3 Tazama! Wananivizia;[i]
Wanaume wenye nguvu
wananishambulia
Lakini si kwa sababu
nimeasi au kutenda
dhambi,[j] Ee Yehova.
4 Ingawa sikutenda kosa
lolote, wanakimbia na
kujitayarisha kunisha-
mbulia.
Inuka ninapokuita, uone.
5 Kwa maana wewe, Ee Ye-
hova Mungu wa majeshi,
ni Mungu wa Israeli.[a]
Amka uyakazie uangalifu
mataifa yote.
Usiwaonyeshe rehema wa-
saliti wowote wenye nia
ya kudhuru.[b] (*Sela*)
6 Wanarudi kila jioni;[c]
Wanabweka* kama mbwa[d]
na kuzungukazunguka
jijini.[e]
7 Tazama kinachomwagika*
kutoka katika kinywa
chao;
Midomo yao ni kama
panga,[f]
Kwa maana wanauliza:
"Ni nani anayesikiliza?"[g]
8 Lakini wewe, Ee Yehova,
utawacheka;[h]
Utayadhihaki mataifa
yote.[i]
9 Ee Nguvu zangu, nitaende-
lea kukutarajia;[j]
Kwa maana Mungu ni
kimbilio langu salama.*[k]
10 Mungu anayenitendea kwa
upendo mshikamanifu
atanisaidia;[l]
Mungu ataniwezesha
niwatazame maadui
wangu wakishindwa.[m]
11 Usiwaue, ili watu wangu
wasisahau.
Kwa nguvu zako wafanye
watangetange;
Waangushe, Ee Yehova,
ngao yetu.[n]
12 Kwa sababu ya dhambi
ya kinywa chao, neno la
midomo yao,
Kiburi chao na kiwanase,[o]
Kwa sababu ya matusi
na udanganyifu wanao-
sema.

**SURA YA 58**
a Met 10:25; Yer 23:19
b Zb 52:5, 6; Zb 64:10; Eze 25:17; Ufu 18:20
c Met 21:18
d Isa 3:10
e Zb 9:16; Zb 98:9

**SURA YA 59**
f 1Sa 19:11
g 1Sa 19:12; Zb 18:48; Zb 71:4
h Zb 12:5; Zb 91:14
i 1Sa 19:1; Zb 10:9; Zb 71:10
j 1Sa 24:11; 1Sa 26:18; Zb 69:4

**Safu ya 2**
a Kum 33:29
b Met 2:22
c 1Sa 19:11
d Zb 22:16
e Zb 59:14
f Zb 57:4; Zb 64:3
g Zb 10:4, 11; Zb 73:3, 11
h Zb 37:12, 13
i Zb 33:10
j Zb 27:1; Zb 46:1
k Zb 9:9; Zb 62:2
l Zb 6:4
m Zb 54:7
n Mwa 15:1; Kum 33:29; Zb 3:3
o Zb 64:8; Met 12:13; Met 16:18

**59:Uta** *Angalia Kamusi, uku. 2012. #Tnn., "waichunguze ile nyumba." **59:2** *Au "wenye kiu ya damu." **59:6** *Au "Wananguruma." **59:7** *Au "kinachobubujika." **59:9** *Au "kilele changu salama."

13 Waangamize kwa hasira
yako kali;[a]
Waangamize kabisa, ili
wasiwepo tena;
Wafanye wajue kwamba
Mungu anatawala katika
Yakobo na mpaka kwe-
nye miisho ya dunia.[b]
(*Sela*)
14 Acha warudi jioni;
Acha wabweke* kama
mbwa na kuzungukazu-
nguka jijini.[c]
15 Acha watangetange waki-
tafuta chakula;[d]
Usiwaruhusu washibe au
kupata makao.
16 Lakini mimi, nitaimba
kuhusu nguvu zako;[e]
Asubuhi nitatangaza kwa
shangwe kuhusu upendo
wako mshikamanifu.
Kwa maana wewe ni kimbi-
lio langu salama[f]
Na mahali pangu pa kuki-
mbilia wakati wa taabu.[g]
17 Ee Nguvu zangu, nitakui-
mbia sifa,*[h]
Kwa maana wewe Mungu
ni kimbilio langu salama,
Mungu unayenitendea
kwa upendo mshikama-
nifu.[i]

Kwa kiongozi; umepatanishwa na mtindo wa "Yungiyungi la Kikumbusho." Miktamu.* Wa Daudi. Wa kufundisha. Alipopigana na Aram-naharaimu na Aram-Soba, kisha Yoabu akarudi na kuwaua Waedomu 12,000 katika Bonde la Chumvi.[j]

**60** Ee Mungu, ulitukataa;
ulipenya katika vikosi
vyetu vya ulinzi.[k]
Ulitukasirikia; lakini sasa
tupokee tena!
2 Uliifanya dunia itetemeke;
uliipasua ikafunguka.
Ziba nyufa zake, kwa maa-
na inaporomoka.
3 Uliwafanya watu wako
wateseke.
Ulitufanya tunywe divai
inayosababisha tuyu-
mbeyumbe.[a]
4 Wape* ishara wale wanao-
kuogopa
Wakimbie na kuukwepa
upinde. (*Sela*)
5 Ili wapendwa wako waoko-
lewe,
Tuokoe kwa mkono wako
wa kuume na utujibu.[b]
6 Mungu ameongea katika
utakatifu wake:*
"Nitashangilia, nitawaga-
wia Shekemu kuwa
urithi,[c]
Nami nitawapimia Bonde
la# Sukothi.[d]
7 Gileadi ni yangu, na Mana-
se ni yangu,[e]
Na Efraimu ni kofia ya ku-
kinga* kichwa changu;
Yuda ni fimbo yangu ya
kiongozi.[f]
8 Moabu ni beseni langu la
kuogea.[g]
Nitatupa kiatu changu juu
ya Edomu.[h]
Nitapaza sauti kwa ushi-
ndi juu ya Ufilisti."[i]
9 Ni nani atakayenipeleka
kwenye jiji lililozingi-
rwa?*
Ni nani atakayeniongoza
mpaka Edomu?[j]
10 Je, si wewe, Ee Mungu,
ambaye umetukataa,

**SURA YA 59**
*a* Zb 7:9
*b* 1Sa 17:46; Zb 9:16; Zb 83:17, 18
*c* Zb 59:6
*d* Zb 109:2, 10
*e* Ayu 37:23; Zb 21:13; Zb 145:10-12
*f* 1Sa 17:37; Zb 61:3
*g* Met 18:10
*h* Isa 12:2
*i* Zb 59:10

**SURA YA 60**
*j* 2Sa 8:13; 1Nya 18:3
*k* Zb 60:10

**Safu ya 2**
*a* Isa 51:17
*b* Zb 18:35; Zb 21:8; Zb 108:6; Zb 118:15; Isa 41:10
*c* Mwa 12:6, 7
*d* Yos 13:27, 28; Zb 108:7-9
*e* Yos 13:29-31
*f* Mwa 49:10
*g* Hes 24:17; 2Sa 8:2
*h* Hes 24:18; 2Sa 8:14
*i* 2Sa 8:1
*j* 2Sa 8:14; Zb 108:10-13

**59:14** *Au "wangurume." **59:17** *Au "nitakupigia muziki." **60:Uta** *Angalia Kamusi, uku. 2012.

**60:4** *Au labda, "Umewapa." **60:6** *Au labda, "mahali pake patakatifu." #Au "Nchi Tambarare ya Chini ya." **60:7** *Tnn., "ngome ya." **60:9** *Au labda, "lenye ngome."

Mungu wetu, ambaye
haendi tena na majeshi
yetu?[a]
11 Tusaidie katika taabu
yetu,
Kwa maana wokovu kuto-
ka kwa wanadamu hauna
faida yoyote.[b]
12 Kwa msaada wa Mungu
tutapata nguvu,[c]
Naye atawakanyagia chini
maadui wetu.[d]

Kwa kiongozi; uimbwe kwa
vinanda. Wa Daudi.

61 Ee Mungu, sikia kilio
changu cha kuomba
msaada.
Sikiliza sala yangu.[e]
2 Nitakulilia kwa sauti
kutoka katika miisho
ya dunia
Ninapovunjika moyo.*[f]
Niongoze kwenye mwamba
ulio juu kuliko mimi.[g]
3 Kwa maana wewe ni ki-
mbilio langu,
Mnara ulio imara unaonili-
nda dhidi ya adui.[h]
4 Nitakuwa mgeni katika
hema lako milele;[i]
Nitakimbilia katika kivuli
cha mabawa yako.[j] (*Sela*)
5 Kwa maana wewe, Ee Mu-
ngu, umesikia nadhiri
zangu.
Umenipa urithi wa wale
wanaoliogopa jina lako.[k]
6 Utamwongezea mfalme
siku za maisha yake,[l]
Na miaka yake itatoka ki-
zazi hadi kizazi.
7 Ataketi kwenye kiti cha
ufalme* milele mbele za
Mungu;[m]
Mpe upendo wako mshika-
manifu na uaminifu, ili
vimlinde.[a]
8 Kisha nitaliimbia sifa* jina
lako milele[b]
Ninapotimiza nadhiri za-
ngu siku baada ya siku.[c]

Kwa kiongozi; wa Yeduthuni.*
Muziki wa Daudi.

62 Kwa kweli, ninamngojea
Mungu kimyakimya.
Wokovu wangu unatoka
kwake.[d]
2 Kwa kweli, yeye ni mwa-
mba wangu na wokovu
wangu, kimbilio langu
salama;*[e]
Kamwe, sitatikiswa sana.[f]
3 Mtaendelea mpaka lini
kumshambulia mtu ili
kumuua?[g]
Ninyi nyote ni hatari kama
ukuta ulioinama, ukuta
wa mawe unaokaribia
kuanguka.*
4 Kwa maana wanashau-
riana ili kumwangusha
kutoka katika cheo
chake cha juu;*
Wanafurahia kusema
uwongo.
Kwa kinywa chao wana-
bariki, lakini ndani yao
wanalaani.[h] (*Sela*)
5 Kwa kweli, ninamngojea*
Mungu kimyakimya[i]
Kwa sababu tumaini langu
linatoka kwake.[j]
6 Kwa kweli, yeye ni mwa-
mba wangu na wokovu

**SURA YA 60**
a Kum 1:42 Kum 20:4 Yos 7:12
b Zb 62:9 Zb 118:8 Zb 146:3
c Zb 18:32
d 2Sa 10:12 Zb 44:5

**SURA YA 61**
e Zb 5:2 Zb 17:1 Zb 28:2 Zb 55:1
f Yon 2:2
g Zb 27:5 Zb 40:2
h 1Sa 17:45 Zb 18:2 Met 18:10
i Zb 23:6 Zb 27:4
j Zb 63:7
k Zb 115:13
l Zb 18:50 Zb 21:1, 4
m 2Sa 7:16, 17 Zb 41:12

**Safu ya 2**
a Zb 40:11 Zb 143:12 Met 20:28
b Zb 146:2
c Zb 65:1 Zb 66:13 Mhu 5:4

**SURA YA 62**
d Zb 37:39 Zb 68:19 Isa 12:2
e Zb 18:2
f Zb 37:23, 24 2Ko 4:8, 9
g Zb 38:12
h Zb 5:9 Zb 28:3 Zb 55:21
i Zb 43:5 Mik 7:7
j Zb 62:1, 2 Zb 71:5

**61:2** * Au “Moyo wangu unapodhoofika.”
**61:7** * Au “Atakaa.”
**61:8** * Au “nitalipigia muziki.” **62:Uta** * Angalia Kamusi, uku. 2012. **62:2** * Au “kilele changu salama.” **62:3** * Au labda, “Ninyi nyote, kana kwamba alikuwa ukuta ulioinama, ukuta wa mawe unaokaribia kuanguka.” **62:4** * Au “heshima yake.” **62:5** * Au “Kwa kweli, Ee nafsi yangu, mngojee.”

wangu, kimbilio langu
salama;
Sitatikiswa kamwe.[a]
7 Wokovu wangu na utukufu
wangu unamtegemea
Mungu.
Mwamba wangu imara, ki-
mbilio langu, ni Mungu.[b]
8 Mtumainini nyakati zote,
enyi watu.
Mwageni mioyo yenu
mbele zake.[c]
Mungu ni kimbilio letu.[d]
(*Sela*)
9 Wanadamu ni pumzi tu,
Wana wa binadamu ni
njozi ya uwongo.[e]
Wanapowekwa pamoja
kwenye mizani, ni wepe-
si kuliko pumzi.[f]
10 Msitegemee upunjaji
Wala kuwa na matumaini
ya uwongo katika unya-
ng'anyi.
Mali zako zikiongezeka,
usizikazie moyoni
mwako.[g]
11 Mungu ameongea mara
moja, mara mbili nimeli-
sikia jambo hili:
Kwamba nguvu ni za
Mungu.[h]
12 Pia upendo mshikamanifu
ni wako, Ee Yehova,[i]
Kwa maana unamlipa kila
mtu kulingana na mate-
ndo yake.[j]

Muziki wa Daudi, alipokuwa
katika nyika ya Yuda.[k]

**63** Ee Mungu, wewe ni
Mungu wangu, ninae-
ndelea kukutafuta.[l]
Nina kiu kwa ajili yako.[m]
Ninazimia* kwa sababu ni-
nakutamani
Katika nchi kame iliyokau-
ka, ambayo haina maji.[n]
2 Kwa hiyo nimekutazama
mahali patakatifu;
Nimeziona nguvu zako na
utukufu wako.[a]
3 Kwa sababu upendo wako
mshikamanifu ni bora
kuliko uhai,[b]
Midomo yangu mwenyewe
itakutukuza.[c]
4 Basi nitakusifu maisha
yangu yote;
Katika jina lako nitaiinua
mikono yangu.
5 Nimeridhika na fungu
bora ambalo ni zuri
kabisa,*
Kwa hiyo kinywa changu
kitakusifu kwa midomo
yenye shangwe.[d]
6 Ninakukumbuka wewe ni-
kiwa kitandani mwangu;
Ninatafakari kukuhusu ka-
tika makesha ya usiku.[e]
7 Kwa maana wewe ni msai-
dizi wangu,[f]
Nami ninapaza sauti kwa
shangwe katika kivuli
cha mabawa yako.[g]
8 Ninashikamana nawe;
Mkono wako wa kuume
hunishika kwa nguvu.[h]
9 Lakini wale wanaotaka
kuniua*
Watashuka katika sehemu
zenye kina zaidi za
dunia.
10 Watatiwa katika nguvu za
upanga;
Watakuwa chakula cha
mbwamwitu.*
11 Lakini mfalme atashangi-
lia kwa sababu ya
Mungu.

---

**63:1** * Tnn., "Mwili wangu unazimia."

**63:5** * Tnn., "Nimeridhika kana kwamba nina mafuta na nimejaa mafuta." **63:9** * Au "kuiangamiza nafsi yangu." **63:10** * Au "mbweha."

**SURA YA 62**
*a* Zb 16:8, Met 10:30
*b* Zb 95:1, Isa 26:4
*c* 1Sa 1:15
*d* Met 14:26
*e* Zb 60:11
*f* Isa 40:15
*g* Kum 6:10-12, Ayu 31:24, 28, Met 11:4, 28, Met 23:4, 5, Mt 6:19, 24, Mk 8:36, Lu 12:15, 1Ti 6:17, 1Yo 2:16
*h* Ayu 9:4, Nah 1:3, Ufu 19:1
*i* Zb 36:7, Zb 86:15, Mik 7:18
*j* Ayu 34:11, Met 24:12, Ro 2:6, 2Ko 5:10, Gal 6:7, 2Ti 4:14, Ufu 20:12, 13, Ufu 22:12

**SURA YA 63**
*k* 1Sa 23:14
*l* Isa 26:9
*m* Zb 42:2
*n* Zb 63:Uta, Zb 143:6

**Safu ya 2**
*a* 1Nya 16:28, Zb 96:6
*b* Zb 30:5, Zb 100:5
*c* Zb 66:16, 17
*d* Zb 71:23, Zb 135:3
*e* Zb 119:55, 148
*f* 1Sa 17:37
*g* Zb 5:11, Zb 57:1, Zb 61:4
*h* Isa 41:10

Kila mtu anayeapa katika
jina la Mungu atasha-
ngilia,*
Kwa maana kinywa cha
wale wanaosema uwo-
ngo kitanyamazishwa.

Kwa kiongozi. Muziki wa Daudi.

64 Ee Mungu, sikia sauti
yangu ninapokusihi.[a]
Ulinde uhai wangu kutoka-
na na hofu ya adui.
2 Nikinge kutokana na
njama za siri za waovu,[b]
Kutoka kwa umati wa
watenda maovu.
3 Wanaunoa ulimi wao
kama upanga;
Wanayalenga maneno yao
ya ukatili kama mishale,
4 Ili wampige mtu asiye na
hatia wakiwa mafichoni;
Wanampiga ghafla, bila
kuogopa.
5 Wanashikamana sana na
kusudi lao ovu;*
Wanazungumzia jinsi ya
kuficha mitego yao.
Wanasema: "Ni nani ataka-
yeiona?"[c]
6 Wanatafuta njia mpya za
kutenda uovu;
Wanatunga kwa siri mbinu
zao za ujanja;[d]
Fikira zilizo ndani ya moyo
wa kila mmoja wao
hazieleweki kamwe.
7 Lakini Mungu atawapiga
mishale;[e]
Watajeruhiwa kwa ghafla
na mshale.
8 Ulimi wao wenyewe utasa-
babisha waanguke;[f]
Wote wanaowatazama
watatikisa kichwa.
9 Ndipo watu wote watao-
gopa,
Nao watatangaza mambo
ambayo Mungu ame-
tenda,
Nao watayafahamu mate-
ndo yake.[a]
10 Mwadilifu atashangilia
kwa sababu ya Yehova
na kumkimbilia;[b]
Wote walio wanyoofu
moyoni watashangilia.*

Kwa kiongozi.
Muziki wa Daudi. Wimbo.

65 Ee Mungu, sifa inaku-
ngojea Sayuni;[c]
Tutatimiza nadhiri zetu
kwako.[d]
2 Ee Msikiaji wa sala, watu
wa kila aina* watakujia.[e]
3 Dhambi zangu zimenile-
mea,[f]
Lakini unafunika makosa
yetu.[g]
4 Mwenye furaha ni yule
unayemchagua na ku-
mleta karibu
Ili akae katika nyua zako.[h]
Tutaridhika na wema wa
nyumba yako,[i]
Hekalu lako takatifu.*[j]
5 Utatujibu kwa matendo
ya uadilifu yanayoo-
gopesha,[k]
Ee Mungu wa wokovu
wetu;
Wewe ndiye Tegemeo la
miisho yote ya dunia[l]
Na wa wale walio mbali
ng'ambo ya bahari.
6 Uliimarisha kabisa milima
kwa nguvu zako;
Umevaa uwezo.[m]
7 Unazituliza bahari zilizo-
chafuka,[n]
Kishindo cha mawimbi

63:11 *Au "atajigamba." 64:5 *Au "Wanatiana moyo kutenda uovu."

64:10 *Au "watajigamba." 65:2 *Tnn., "watu wote wenye mwili." 65:4 *Au "Mahali pako patakatifu."

SURA YA 64
a Zb 55:1
b Zb 56:6; Zb 109:2
c Zb 10:4, 11; Zb 59:7
d Zb 140:5
e Zb 7:11, 12
f Met 12:13; Met 18:7

Safu ya 2
a Zb 107:40, 43
b Zb 58:10; Zb 68:2, 3

SURA YA 65
c Zb 76:2
d Zb 116:18; Mhu 5:4
e Zb 145:18; Mdo 10:31; 1Yo 5:14
f Zb 40:12; Ro 7:23, 24; Gal 5:17
g Zb 51:2; Isa 1:18; 1Yo 1:7
h Zb 15:1-5; Zb 27:4; Zb 84:1-4; Zb 84:10
i Zb 36:7, 8
j 1Sa 3:3; 1Nya 16:1
k Kum 10:21; Ufu 15:3
l Zb 22:27
m Zb 93:1
n Zb 89:9; Zb 107:29

yake na msukosuko wa
mataifa.[a]
8 Wale wanaokaa sehemu
za mbali wataogopeshwa
na ishara zako;[b]
Utawafanya wale wanaoi-
shi upande wa mashariki
mpaka upande wa ma-
gharibi wapaze sauti
kwa shangwe.
9 Unaitunza dunia,
Unaifanya izae kwa wingi*
na kuitajirisha sana.[c]
Kijito kinachotoka kwa
Mungu kimejaa maji;
Unawapa nafaka,[d]
Kwa maana hivyo ndivyo
ulivyoitayarisha dunia.
10 Unajaza maji katika mita-
ro yake na kusawazisha
udongo wake uliolimwa;*
Unailainisha kwa manyu-
nyu ya mvua; unabariki
mimea yake.[e]
11 Unauvika mwaka taji kwa
wema wako;
Vijia vyako vinafurika kwa
wingi wa vitu.*[f]
12 Malisho ya nyikani yanae-
ndelea kufurika,*[g]
Na vilima vimevishwa sha-
ngwe.[h]
13 Malisho yamefunikwa na
makundi ya kondoo,
Na mabonde yamefuni-
kwa* na nafaka.[i]
Yanapaza sauti kwa ushi-
ndi, naam, yanaimba.[j]

Kwa kiongozi. Wimbo. Muziki.

66 Mpazieni Mungu sauti
ya ushindi, dunia
yote.[k]
2 Liimbieni sifa* jina lake
tukufu.
Tukuzeni sifa yake.[a]
3 Mwambieni Mungu: "Kazi
zako zinaogopesha kwe-
likweli![b]
Kwa sababu ya nguvu zako
nyingi,
Maadui wako watajikunya-
ta mbele zako.[c]
4 Dunia yote itakuinamia;[d]
Watakuimbia sifa;
Wataliimbia sifa jina
lako."[e] (*Sela*)
5 Njooni mwone kazi za
Mungu.
Mambo aliyowatendea wa-
nadamu yanaogopesha.[f]
6 Aliigeuza bahari kuwa
nchi kavu;[g]
Walivuka mto kwa miguu.[h]
Huko tulishangilia kwa
sababu yake.[i]
7 Anatawala milele[j] kwa
nguvu zake.
Macho yake yanachunguza
mataifa.[k]
Wale ambao ni wakaidi
hawapaswi kujikweza.[l]
(*Sela*)
8 Msifuni Mungu wetu, enyi
mataifa,[m]
Sauti ya sifa yake na
isikiwe.
9 Yeye hutuhifadhi hai;*[n]
Haruhusu miguu yetu
ijikwae.#[o]
10 Kwa maana umetuchungu-
za, Ee Mungu;[p]
Umetusafisha kama fedha
inavyosafishwa.
11 Ulituingiza katika wavu
wa kuwindia;
Ulitutwika mzigo mzito.*

**SURA YA 65**
a Isa 17:12, 13; Isa 57:20
b Zb 66:3
c Kum 11:11, 12; Mdo 14:17
d Zb 104:14, 15
e Zb 147:7, 8
f Mwa 27:28; Kum 33:16; Mal 3:10
g Isa 35:1
h Isa 55:12
i Isa 30:23
j Mdo 14:17

**SURA YA 66**
k Zb 98:4

**Safu ya 2**
a Zb 72:19; Ufu 4:11
b Kut 15:16; Zb 76:12; Isa 2:19; Yer 10:10
c Zb 81:15
d Zb 22:27; Mal 1:11
e Isa 42:10; Ufu 15:4
f Zb 46:8; Sef 2:11
g Kut 14:21, 22
h Yos 3:15, 16
i Kut 15:1
j Da 4:34; 1Ti 1:17
k Zb 11:4; Met 15:3; Ebr 4:13
l Isa 37:29
m Kum 32:43; Ro 15:10
n 1Sa 25:29
o 1Sa 2:9; Zb 121:3
p Kum 8:2

**65:9** *Tnn., "ifurike." **65:10** *Au "matuta yake." **65:11** *Tnn., "vinadondosha mafuta." **65:12** *Tnn., "kudondosha." **65:13** *Au "nchi tambarare za chini zimefunikwa."

**66:2** *Au "Lipigieni muziki." **66:9** *Au "Hufanya nafsi zetu kuwa hai." #Au "iyumbeyumbe; itetemeke." **66:11** *Tnn., "Uliweka mzigo mzito kwenye viuno vyetu."

12 Ulimruhusu mwanadamu anayeweza kufa apande juu yetu;*
Tulipita motoni na katika maji;
Kisha ukatuleta mahali penye kitulizo.
13 Nitaingia katika nyumba yako nikiwa na dhabihu nzima za kuteketezwa;[a]
Nitatimiza nadhiri zangu kwako[b]
14 Ambazo midomo yangu iliahidi[c]
Na kinywa changu kilisema nilipokuwa katika taabu.
15 Nitakutolea dhabihu za kuteketezwa za wanyama walionoeshwa
Pamoja na moshi wa dhabihu za kondoo dume.
Nitatoa ng'ombe dume pamoja na mbuzi dume. (*Sela*)
16 Njooni msikilize, ninyi nyote mnaomwogopa Mungu,
Nami nitawaambia mambo aliyonitendea.[d]
17 Nilimwita kwa kinywa changu
Na kumtukuza kwa ulimi wangu.
18 Ikiwa nilihifadhi moyoni mwangu jambo lolote linalodhuru,
Yehova hangenisikia.[e]
19 Lakini Mungu alinisikia;[f]
Aliisikiliza sala yangu.[g]
20 Asifiwe Mungu, ambaye hakukataa sala yangu
Wala kuninyima upendo wake mshikamanifu.

Kwa kiongozi; uimbwe kwa vinanda. Muziki. Wimbo.

67 Mungu atatuonyesha kibali na kutubariki;
Atatuangazia nuru ya uso wake[a] (*Sela*)
2 Ili njia yako ijulikane duniani kote,[b]
Matendo yako ya wokovu miongoni mwa mataifa yote.[c]
3 Mataifa na yakusifu wewe, Ee Mungu;
Mataifa yote na yakusifu.
4 Mataifa na yashangilie na kupaza sauti kwa shangwe,[d]
Kwa maana utayahukumu mataifa kwa haki.[e]
Utayaongoza mataifa ya dunia. (*Sela*)
5 Mataifa na yakusifu, Ee Mungu;
Mataifa yote na yakusifu wewe.
6 Dunia itatoa mazao yake;[f]
Mungu, Mungu wetu, atatubariki.[g]
7 Mungu atatubariki,
Na miisho yote ya dunia itamwogopa* yeye.[h]

Kwa kiongozi. Wa Daudi. Muziki. Wimbo.

68 Mungu na ainuke, maadui wake na watawanyike,
Wale wanaomchukia na wakimbie kutoka mbele zake.[i]
2 Wapeperushe mbali kama moshi unavyopeperushwa;
Kama nta inavyoyeyuka karibu na moto,
Waovu na waangamie vivyo hivyo kutoka mbele za Mungu.[j]

SURA YA 66
a Hes 15:3
b Zb 56:12 Zb 116:14 Mhu 5:4, 5
c Hes 30:2 Amu 11:35
d Zb 22:24
e Ayu 27:8, 9 Met 15:29 Met 28:9 Isa 1:15 Yoh 9:31
f Zb 34:6 Zb 65:2 Zb 116:1 1Yo 3:22
g Ebr 5:7

Safu ya 2

SURA YA 67
a Hes 6:25 Met 16:15
b Ro 10:18 Kol 1:23
c Zb 98:2 Isa 49:6 Lu 2:30, 31 Mdo 28:28 Tit 2:11
d Isa 42:10
e Zb 9:8 Zb 96:10 Zb 98:9 Ro 2:5
f Law 26:4 Zb 85:12 Isa 30:23 Eze 34:27
g Mwa 17:7
h Zb 22:27 Ufu 15:4

SURA YA 68
i Hes 10:35 Zb 21:8
j Nah 1:6

**66:12** * Tnn., "juu ya vichwa vyetu."

**67:7** * Au "itamheshimu."

3 Lakini waadilifu na
washangilie;[a]
Na wafurikwe na shangwe
mbele za Mungu;
Na wafurahi na kusha-
ngilia.
4 Mwimbieni Mungu; lii-
mbieni sifa* jina lake.[b]
Mwimbieni Yule anaye-
panda kupitia jangwa
tambarare.#
Jina lake ni Yah!△[c] Shangi-
lieni mbele zake!
5 Baba wa mayatima na
mlinzi* wa wajane[d]
Ni Mungu katika makao
yake matakatifu.[e]
6 Mungu huwapa makao
walio peke yao;[f]
Huwaachilia huru wafu-
ngwa na kuwafanikisha.[g]
Lakini ni lazima watu wa-
kaidi* waishi katika nchi
iliyokauka.[h]
7 Ee Mungu, ulipowaongo-
za* watu wako,[i]
Ulipopiga mwendo
jangwani, (*Sela*)
8 Dunia ilitetemeka;[j]
Mbingu zilinyesha* mvua
kwa sababu ya Mungu;
Huu Mlima Sinai ulitete-
meka kwa sababu ya
Mungu, Mungu wa
Israeli.[k]
9 Ulisababisha mvua kubwa
inyeshe, Ee Mungu;
Uliwatia nguvu tena watu
wako waliochoka.*
10 Walikaa katika kambi yako
yenye mahema;[l]
Kwa wema wako, uli-
waandalia maskini, Ee
Mungu.
11 Yehova anatoa amri;
Wanawake wanaotangaza
habari njema ni jeshi
kubwa.[a]
12 Wafalme na majeshi yao
wanakimbia,[b] wanaki-
mbia!
Mwanamke anayebaki
nyumbani anagawiwa
nyara.[c]
13 Ingawa ninyi wanaume
mlikuwa mkilala katikati
ya mioto kambini,*
Kutakuwa na mabawa ya
njiwa yaliyofunikwa kwa
fedha,
Yenye manyoya ya dhaha-
bu bora.#
14 Mweza-Yote alipowatawa-
nya wafalme waliokuwa
nchini,[d]
Theluji ilianguka Sal-
moni.*
15 Mlima wa Bashani[e] ni
mlima wa Mungu;*
Mlima wa Bashani ni
mlima wenye vilele.
16 Enyi milima yenye vilele,
kwa nini mnautazama
kwa wivu,
Mlima ambao Mungu
ameuchagua kuwa*
makao yake?[f]
Kwa kweli, Yehova atakaa
huko milele.[g]
17 Magari ya Mungu ya vita
ni makumi ya maelfu,
maelfu kwa maelfu.[h]
Yehova ametoka Sinai na

**SURA YA 68**
*a* Zb 32:11
*b* Isa 12:4
*c* Kut 6:3
*d* Kut 22:22-24; Kum 10:17, 18; Zb 10:14; Zb 146:9
*e* Isa 57:15
*f* Zb 113:9
*g* Isa 61:1
*h* Kum 28:15, 23; Zb 107:33, 34
*i* Kut 13:21
*j* Zb 114:1, 4; Ebr 12:26
*k* Kut 19:18; Amu 5:4, 5
*l* Hes 10:34

**Safu ya 2**
*a* Kut 15:20; Amu 5:1; Amu 11:34; 1Sa 18:6
*b* Hes 31:25-27; Yos 10:12, 16; Yos 12:7; Amu 5:19
*c* Hes 31:27; 1Sa 30:23-25
*d* Hes 21:3; Yos 10:5, 10
*e* Hes 21:33; Kum 3:8, 10
*f* 1Nya 11:5; Zb 48:2, 3; Zb 132:13
*g* Kum 12:5, 6; 1Fa 9:3; Ebr 12:22
*h* 2Fa 6:16, 17; Mt 26:53

**68:4** *Au "lipigieni muziki." #Au labda, "juu ya mawingu." △"Yah" ni ufupisho wa jina Yehova. **68:5** *Tnn., "mwamuzi." **68:6** *Au "waasi." **68:7** *Tnn., "ulipotangulia mbele ya." **68:8** *Tnn., "zilidondosha." **68:9** *Tnn., "Uliutia nguvu tena urithi wako."

**68:13** *Au labda, "katikati ya mazizi ya kondoo." #Au "yenye mchanganyiko wa rangi ya manjano na kijani kibichi." **68:14** *Au "Ni kana kwamba theluji ilianguka Salmoni." **68:15** *Au "ni mlima mrefu." **68:16** *Au "anatamani uwe."

kuingia mahali patakatifu.[a]
18 Ulipanda juu;[b]
Ulichukua mateka;
Ulichukua wanaume kuwa zawadi,[c]
Naam, hata walio wakaidi,[d] ili ukae miongoni mwao, Ee Yah Mungu.
19 Na asifiwe Yehova, anayetubebea mzigo wetu kila siku,[e]
Mungu wa kweli wa wokovu wetu. (*Sela*)
20 Kwetu, Mungu wa kweli ni Mungu anayeokoa;[f]
Na Yehova Bwana Mwenye Enzi Kuu huokoa kutoka katika kifo.[g]
21 Naam, Mungu ataponda-ponda vichwa vya maadui wake,
Utosi wenye nywele wa mtu yeyote anayeendelea kuwa na* hatia.[h]
22 Yehova amesema: "Nitawarudisha kutoka Bashani;[i]
Nitawarudisha kutoka katika vilindi vya bahari,
23 Ili mguu wako ufunikwe na damu[j]
Na ulimi wa mbwa wako upate fungu lake kutoka kwa maadui."
24 Wanaona misafara yako, Ee Mungu,
Misafara ya Mungu wangu, Mfalme wangu, inayoingia mahali patakatifu.[k]
25 Waimbaji wanatangulia mbele, wanamuziki wanaopiga vinanda wanawafuata;[l]
Katikati yao kuna wanawake vijana wakipiga matari.[a]
26 Katika umati uliokutanika,* msifuni Mungu;
Msifuni Yehova, enyi mnaotoka katika Chemchemi ya Israeli.[b]
27 Huko Benjamini,[c] aliye mdogo zaidi, anawatiisha,
Pia wakuu wa Yuda pamoja na umati wao wenye kelele,
Wakuu wa Zabuloni, wakuu wa Naftali.
28 Mungu wako ameamuru kwamba utakuwa na nguvu.
Onyesha nguvu zako, Ee Mungu, wewe ambaye umetenda kwa niaba yetu.[d]
29 Kwa sababu ya hekalu lako lililo Yerusalemu,[e]
Wafalme watakuletea zawadi.[f]
30 Wakemee wanyama wa mwituni walio kwenye matete,
Kusanyiko la ng'ombe dume[g] na ndama wao,
Mpaka mataifa yatakapoinama chini yakileta* vipande vya fedha.
Lakini anayatawanya mataifa yanayopenda vita.
31 Vitu vya shaba nyekundu vitaletwa kutoka* Misri;[h]
Kushi itafanya haraka kumpa Mungu zawadi.
32 Enyi falme za dunia, mwimbieni Mungu,[i]
Mwimbieni sifa* Yehova, (*Sela*)

**SURA YA 68**
a Kut 19:23, Kum 33:2
b 2Sa 5:7
c Efe 4:8, 11
d Kum 2:36, Kum 7:22
e Zb 55:22, 1Pe 5:6, 7
f Isa 12:2, Isa 45:17
g Kum 32:39
h Zb 55:23, Eze 18:26
i Hes 21:33
j Zb 58:10
k 1Nya 15:25, 28, Zb 24:7
l 1Nya 15:16, Zb 87:7, Zb 150:3

**Safu ya 2**
a Amu 11:34, 1Sa 18:6
b Zb 95:6, Isa 44:2
c Mwa 49:27, 1Sa 9:21
d Zb 138:8
e 1Fa 6:1, 1Nya 16:1, Ezr 5:14
f 1Fa 10:10, 2Nya 32:23, Zb 72:10
g Eze 39:18
h Isa 45:14, Isa 60:5
i Kum 32:43

**68:21** *Au "anayetembeatembea katika."
**68:26** *Tnn., "Katika makusanyiko." **68:30** *Au labda, "yakikanyagia chini." **68:31** *Au labda, "Mabalozi watatoka." **68:32** *Au "Mpigieni muziki."

33 Yule anayepanda mbingu
ya kale kati ya mbingu.[a]
Tazama! Hunguruma kwa
sauti yake, sauti yake ye-
nye nguvu.
34 Tambueni nguvu za
Mungu.[b]
Fahari yake iko juu ya
Israeli,
Na nguvu zake ziko anga-
ni.*
35 Mungu anaogopesha kuto-
ka katika mahali pake
patakatifu penye utuku-
fu.[c]
Yeye ni Mungu wa Israeli,
Anayewapa watu uwezo na
nguvu.[d]
Asifiwe Mungu.

Kwa kiongozi; umepatanishwa na mtindo wa "Mayungiyungi." Wa Daudi.

69 Niokoe, Ee Mungu, kwa
maana maji yanahata-
risha uhai wangu.*[e]
2 Nimezama chini katika
matope yenye kina, ma-
hali pasipo na udongo
mgumu.[f]
Nimefika katika maji
yenye kina,
Na kijito kinachotiririka
haraka kimenifagilia
mbali.[g]
3 Nimechoka kupaza sauti;[h]
Koo langu limekauka.
Macho yangu yamechoka
nikimngojea Mungu
wangu.[i]
4 Wale wanaonichukia bila
sababu[j]
Ni wengi sana kuliko
nywele za kichwa
changu.
Wale wanaotaka kunianga-
miza,
Maadui wangu wenye
hila,* wamekuwa wengi.
Nililazimishwa kurudisha
kitu ambacho sikuiba.
5 Ee Mungu, unajua upu-
mbavu wangu,
Na hatia yangu haijafichi-
ka mbele zako.
6 Acha wale wanaokutu-
maini wasiaibishwe kwa
sababu yangu,
Ee Bwana Mwenye Enzi
Kuu, Yehova wa majeshi.
Wale wanaokutafuta na
wasifedheheshwe kwa
sababu yangu,
Ee Mungu wa Israeli.
7 Ninashutumiwa kwa saba-
bu yako;[a]
Aibu imefunika uso
wangu.[b]
8 Nimekuwa mgeni kwa
ndugu zangu,
Mgeni kwa wana wa mama
yangu.[c]
9 Bidii kwa ajili ya nyumba
yako imenila,[d]
Na shutuma za wale
wanaokushutumu zime-
niangukia.[e]
10 Nilipojinyenyekeza* kwa
kufunga,#
Nilishutumiwa kwa sababu
hiyo.
11 Nilipoyafanya magunia
kuwa mavazi yangu,
Nikawa kitu cha kudha-
rauliwa nao.*
12 Wale wanaoketi kwenye
lango la jiji huzungumza
kunihusu,
Na walevi huimba juu ya-
ngu katika nyimbo zao.

SURA YA 68
a Zb 104:3
b Zb 96:7
c Zb 47:2 Zb 66:5
d Zb 29:11 Isa 40:29-31

SURA YA 69
e Zb 144:7 Omb 3:54 Yon 2:5
f Zb 40:2
g Zb 32:6 Yon 2:3
h Zb 22:2
i Zb 119:82 Zb 119:123 Isa 38:14
j Lu 23:22 Yoh 15:24, 25

Safu ya 2
a Zb 22:6 Yer 15:15
b Isa 50:6 Mt 26:67 Mt 27:29
c Ayu 19:13 Zb 31:11 Yoh 1:11 Yoh 7:5
d 1Fa 19:10 Zb 119:139 Mt 21:12, 13 Mk 11:15-17 Yoh 2:13-17
e Ro 15:3

**68:34** *Tnn., "mawinguni." **69:1** *Au "nafsi yangu."

**69:4** *Au "Wale ambao ni maadui wangu bila sababu." **69:10** *Tnn., "Nilipoinyenyekeza nafsi yangu." #Au labda, "Nilipolia na kufunga." **69:11** *Tnn., "Nilikuwa methali kwao."

**13** Lakini sala yangu na iku-
fikie,
Ee Yehova, kwa wakati
unaofaa.[a]
Katika upendo wako mwi-
ngi mshikamanifu, Ee
Mungu,
Nijibu kwa matendo yako
hakika ya wokovu.[b]
**14** Niokoe kutoka katika
matope;
Usiache nizame.
Niokoe kutoka kwa wale
wanaonichukia
Na kutoka katika maji
yenye kina.[c]
**15** Usiache mafuriko yenye
kasi yanifagilie mbali,[d]
Wala kilindi kinimeze,
Wala kisima kifumbe* ki-
nywa chake juu yangu.[e]
**16** Nijibu, Ee Yehova, kwa
maana upendo wako
mshikamanifu ni
mwema.[f]
Nigeukie kulingana na
rehema zako nyingi,[g]
**17** Wala usimfiche mtumishi
wako uso wako.[h]
Nijibu haraka, kwa maana
ninataabika.[i]
**18** Nikaribie uniokoe;*
Nikomboe kwa sababu ya
maadui wangu.
**19** Unajua shutuma yangu na
aibu yangu na fedheha
yangu.[j]
Unawaona maadui wangu
wote.
**20** Shutuma imeuvunja moyo
wangu, na jeraha haliwe-
zi kuponywa.*
Nilitarajia kuhurumiwa,
lakini sikuhurumiwa
hata kidogo,[a]
Nilitarajia kupata watu wa
kunifariji, lakini sikupa-
ta yeyote.[b]
**21** Lakini walinipa sumu*
kuwa chakula,[c]
Na wakanipa siki ninywe
ili nikate kiu.[d]
**22** Meza yao na iwe mtego
kwao,
Na ufanisi wao uwe kitu
cha kuwanasa.[e]
**23** Acha macho yao yatiwe
giza wasiweze kuona,
Na ufanye viuno vyao vite-
temeke daima.
**24** Wamwagie ghadhabu
yako,*
Na hasira yako inayowaka
iwapate.[f]
**25** Kambi yao* na iwe ukiwa;
Mahema yao yasiwe na
mkaaji yeyote.[g]
**26** Kwa maana wanamfuatia
yule uliyempiga,
Nao huendelea kusimulia
kuhusu maumivu ya
wale uliowajeruhi.
**27** Ongeza hatia zaidi juu ya
hatia yao,
Nao wasiwe na fungu lolo-
te katika uadilifu wako.
**28** Na wafutwe kutoka katika
kitabu cha walio hai,*[h]
Na wasiorodheshwe mio-
ngoni mwa waadilifu.[i]
**29** Lakini ninateseka, nami
nina maumivu.[j]
Ee Mungu, nguvu zako za
kuokoa na zinilinde.
**30** Nitaliimbia sifa jina la
Mungu,

**69:15** *Au “shimo lifumbe.” **69:18** *Au “Ikaribie nafsi yangu uikomboe.” **69:20** *Au “nami nimefikia hatua ya kukata tamaa.”

**69:21** *Au “mmea wenye sumu.” **69:24** *Au “hasira yako kali.” **69:25** *Au “Kambi yao iliyozingirwa na ukuta.” **69:28** *Au “kitabu cha uzima.”

SURA YA 69
a Isa 49:8, Ebr 5:7
b Zb 68:20
c Zb 144:7
d Zb 69:2
e Zb 16:10
f Zb 63:3, Zb 109:21
g Zb 25:16
h Zb 27:9, Zb 102:2
i Zb 31:9, Zb 40:13
j Zb 22:6

Safu ya 2
a Zb 142:4
b Ayu 19:14
c Mt 27:34, Mk 15:23
d Mt 27:48, Mk 15:36, Lu 23:36, Yoh 19:29
e Ro 11:9, 10
f Zb 21:9
g Mdo 1:20
h Kut 32:33
i Flp 4:3, Ufu 3:5, Ufu 13:8
j Zb 109:22

Nami nitamtukuza kwa
kutoa shukrani.
31 Jambo hilo litampendeza
Yehova kuliko ng’ombe
dume,
Kuliko ng’ombe dume
mchanga mwenye pembe
na kwato.[a]
32 Wapole wataona jambo
hilo na kushangilia.
Mioyo yenu na ihuishwe,
ninyi mnaomtafuta
Mungu.
33 Kwa maana Yehova ana-
wasikiliza maskini,[b]
Naye hatawadharau watu
wake waliotekwa.[c]
34 Mbingu na dunia na
zimsifu,[d]
Bahari na kila kitu kina-
choogelea ndani yake.
35 Kwa maana Mungu atalio-
koa Sayuni[e]
Naye atayajenga upya
majiji ya Yuda,
Nao watakaa humo na
kuimiliki.*
36 Wazao wa watumishi wake
watairithi,[f]
Na wale wanaolipenda jina
lake[g] wataishi humo.

Kwa kiongozi.
Wa Daudi, wa kukumbusha.

70 Ee Mungu, niokoe;
Ee Yehova, njoo haraka
unisaidie.[h]
2 Wale wanaotaka kuniua*
Na waaibishwe na kufe-
dheheshwa.
Wale wanaofurahia msiba
wangu
Na wakimbie kwa aibu.
3 Wale wanaosema: “Aha!
Aha!”
Na wakimbizwe kwa aibu.
4 Lakini acha wale wanao-
kutafuta
Wafurahi na kushangilia
kwa sababu yako.[a]
Wale wanaopenda mate-
ndo yako ya wokovu na
waseme daima:
“Mungu na atukuzwe!”
5 Lakini sina uwezo, nami ni
maskini;[b]
Ee Mungu, tenda haraka
kwa niaba yangu.[c]
Wewe ni msaidizi wangu
na mwokozi wangu.[d]
Ee Yehova, usikawie.[e]

71 Nimekukimbilia wewe,
Ee Yehova.
Usiache niaibishwe
kamwe.[f]
2 Niokoe na kuninusuru
kwa uadilifu wako.
Nitegee sikio lako* na
uniokoe.[g]
3 Uwe ngome ya mwamba
kwangu
Ambamo ninaweza kui-
ngia sikuzote.
Toa amri ya kuniokoa,
Kwa maana wewe ni jabali
langu na ngome yangu.[h]
4 Ee Mungu wangu, niokoe
kutoka mikononi mwa
mwovu,[i]
Kutoka katika makucha
ya mkandamizaji asiye-
tenda haki.
5 Kwa maana wewe ni tu-
maini langu, Ee Bwana
Mwenye Enzi Kuu,
Yehova;
Nimekutumaini wewe* ta-
ngu nilipokuwa kijana.[j]
6 Nimekutegemea tangu
nilipozaliwa;

69:35 *Yaani, ile nchi. 70:2 *Au “wanaoitafuta nafsi yangu.”

71:2 *Au “Inama chini na unisikilize.”
71:5 *Au “Wewe ni tegemeo langu.”

SURA YA 69
a Zb 50:13-15, Ho 14:2
b Zb 10:17, Zb 102:17, Isa 66:2
c Zb 146:7, Isa 61:1, Lu 4:18
d Zb 96:11, Isa 49:13
e Zb 51:18
f Isa 61:9, Isa 66:22
g Zb 91:14, Yak 1:12

SURA YA 70
h Zb 40:13-17

Safu ya 2
a Zb 5:11, Omb 3:25
b Zb 109:22
c Zb 141:1
d Zb 18:2
e Zb 13:3

SURA YA 71
f Zb 25:2, Zb 31:1-3, Isa 45:17, Yer 17:18
g Zb 34:15
h 2Sa 22:2, 3, Zb 18:2, Zb 144:2
i Zb 17:8, 9, Zb 59:1, Zb 140:4, Mt 6:13
j 1Sa 17:45, Yer 17:7

Wewe ndiye uliyenitoa
tumboni mwa mama
yangu.[a]
Ninakusifu daima.
7 Nimekuwa kama muujiza
kwa watu wengi,
Lakini wewe ni kimbilio
langu imara.
8 Kinywa changu kimejaa
sifa zako;[b]
Mchana kutwa ninasimulia
kuhusu fahari yako.
9 Usinitupe wakati wa
uzee;[c]
Usiniache ninapoishiwa na
nguvu.[d]
10 Maadui wangu wanasema
mambo mabaya kuni-
husu,
Na wale wanaotaka
kuniua* wanapanga
njama pamoja,[e]
11 Wakisema: "Mungu ame-
mwacha.
Mkimbizeni na kumkama-
ta, kwa maana hakuna
yeyote wa kumwokoa."[f]
12 Ee Mungu, usiendelee
kukaa mbali nami.
Ee Mungu wangu, njoo
haraka unisaidie.[g]
13 Wale wanaonipinga
Na waaibishwe na kua-
ngamia.[h]
Wale wanaonitakia msiba
Na wafunikwe na aibu na
fedheha.[i]
14 Lakini mimi, nitaendelea
kungoja;
Nitakusifu hata zaidi.
15 Kinywa changu kitasimu-
lia uadilifu wako,[j]
Mchana kutwa kitasimulia
matendo yako ya
wokovu,
Ingawa ni mengi sana kwa-
ngu kuyajua.*[a]
16 Nitakuja na kutangaza
matendo yako yenye
nguvu,
Ee Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova;
Nitatangaza uadilifu wako,
wako peke yako.
17 Ee Mungu, umenifundisha
tangu nilipokuwa
kijana,[b]
Na mpaka sasa ninaende-
lea kutangaza kazi zako
zinazostaajabisha.[c]
18 Ee Mungu, hata nikizeeka
na kuwa na mvi, usinia-
che.[d]
Acha nikiambie kizazi kija-
cho kuhusu nguvu zako*
Na kuwaambia wote
watakaokuja kuhusu
uwezo wako.[e]
19 Uadilifu wako, Ee Mungu,
unafika vileleni;[f]
Umetenda mambo makuu;
Ee Mungu, ni nani aliye
kama wewe?[g]
20 Ingawa umenifanya nipate
taabu nyingi na misiba
mingi,[h]
Nihuishe tena;
Niinue kutoka katika
sehemu zenye kina za*
dunia.[i]
21 Ongeza ukuu wangu
Nizunguke na kunifariji.
22 Kisha nitakusifu kwa zeze
Kwa sababu ya uaminifu
wako, Ee Mungu wangu.[j]
Nitaimba sifa zako* kwa
kinubi,
Ee Mtakatifu wa Israeli.
23 Midomo yangu itapaza

SURA YA 71
a Zb 22:9, 10; Zb 139:16; Isa 46:3
b Zb 51:15; Ebr 13:15
c Zb 92:14
d Zb 73:26; Mhu 12:3
e 2Sa 17:1, 2
f Zb 3:2; Zb 42:10; Mt 27:42, 43
g Zb 22:11; Zb 35:22; Zb 38:21, 22
h 2Sa 17:23
i Zb 109:29
j Zb 35:28; Zb 40:9

Safu ya 2
a Zb 40:5
b Zb 71:5
c 2Sa 22:1; 1Nya 16:4; Zb 9:1
d Zb 37:25; Zb 71:9
e Kut 13:8; 1Nya 29:10, 11; Zb 78:2-4
f Zb 36:6
g Kut 15:11; Zb 86:8; Zb 89:6; Yer 10:7
h 2Sa 12:10, 11
i Zb 40:2; Zb 86:13
j Zb 25:10; Zb 108:4; Zb 146:6

71:10 *Au "wanaoitafuta nafsi yangu."

71:15 *Au "kuyahesabu." 71:18 *Tnn., "mkono wako." 71:20 *Au "vilindi vya." 71:22 *Au "Nitakupigia muziki."

sauti kwa shangwe nina-
pokuimbia sifa,[a]
Kwa maana umeokoa uhai
wangu.*[b]
24 Ulimi wangu utaongea*
kuhusu uadilifu wako
mchana kutwa,[c]
Kwa maana wale wanao-
taka kuniangamiza
wataaibishwa na kufe-
dheheshwa.[d]

Zaburi Inayomhusu Sulemani.

72 Ee Mungu, mpe mfalme
hukumu zako,
Na umzawadie mwana wa
mfalme uadilifu wako.[e]
2 Na atetee kesi ya watu
wako kwa uadilifu,
Na ya watu wako wa hali ya
chini kwa haki.[f]
3 Milima na iwaletee watu
amani,
Na vilima vilete uadilifu.
4 Na awalinde* watu wa hali
ya chini miongoni mwa
mataifa,
Na awaokoe watoto# wa
mtu maskini,
Na amponde mpunjaji.[g]
5 Watakuogopa maadamu
jua lipo
Na maadamu mwezi
unadumu,
Kizazi baada ya kizazi.[h]
6 Atakuwa kama mvua
inayonyeshea majani
yaliyofyekwa,
Kama manyunyu ya mvua
yanayoinywesha dunia.[i]
7 Katika siku zake mwadili-
fu atasitawi,*[j]
Na amani itakuwa nyingi[k]
mpaka mwezi utakapo-
kuwa haupo tena.

71:23 *Au "umeikomboa nafsi yangu." 71:24 *Au "utatafakari." 72:4 *Tnn., "awahukumu." #Au "wana." 72:7 *Tnn., "atachipuka."

SURA YA 71
a Zb 63:5
Zb 104:33
b 2Sa 4:9
Zb 103:4
c Zb 71:8
d Zb 71:13

SURA YA 72
e 1Nya 22:11, 12
1Nya 29:19
Yer 23:5
f 1Fa 3:9, 28
g Isa 11:4
h Zb 89:36, 37
Lu 1:32, 33
Ufu 11:15
i 2Sa 23:3, 4
Met 16:15
Met 19:12
j Isa 61:11
k 1Fa 4:25
1Nya 22:9
Isa 2:4
Isa 9:6

Safu ya 2
a Kut 23:31
1Fa 4:21
Zb 2:8
Zb 22:27, 28
Da 2:35
Zek 9:10
b Zb 2:9
Zb 110:1
c 1Fa 4:21
d 1Fa 10:1, 2
e 1Fa 10:10
f Isa 30:23
g Isa 35:1, 2

8 Atakuwa na raia* kutoka
bahari mpaka bahari
Na kutoka Mto Efrati mpa-
ka kwenye miisho ya
dunia.[a]
9 Wakaaji wa jangwani
watainama chini mbele
yake,
Na maadui wake watara-
mba mavumbi.[b]
10 Wafalme wa Tarshishi
na wa visiwa watalipa
ushuru.[c]
Wafalme wa Sheba na wa
Seba watatoa zawadi.[d]
11 Wafalme wote watainama
chini mbele yake,
Na mataifa yote yatamtu-
mikia.
12 Kwa maana atamwokoa
maskini anayelilia
msaada,
Pia mtu wa hali ya chini
na yeyote ambaye hana
msaidizi.
13 Atamhurumia mtu wa hali
ya chini na maskini,
Naye ataokoa uhai wa*
maskini.
14 Atawaokoa* kutoka katika
ukandamizaji na ukatili,
Na damu yao itakuwa na
thamani machoni pake.
15 Na aishi na kupewa dha-
habu ya Sheba.[e]
Sala na zitolewe daima
kwa ajili yake,
Na abarikiwe mchana
kutwa.
16 Kutakuwa na nafaka
nyingi duniani;[f]
Itafurika juu ya milima.
Matunda yake yatasitawi
kama ya Lebanoni,[g]
Na katika majiji watu

72:8 *Au "Atatawala." 72:13 *Au "nafsi za." 72:14 *Au "Atazikomboa nafsi zao."

watachanua kama mi-
mea ya dunia.[a]
17 Jina lake na lidumu
milele,[b]
Na lisitawi maadamu jua
lipo.
Watu na wajipatie baraka
kupitia yeye;[c]
Mataifa yote na yamtanga-
ze kuwa mwenye furaha.
18 Na asifiwe Yehova Mungu,
Mungu wa Israeli,[d]
Ambaye peke yake hu-
tenda mambo
yanayostaajabisha.[a]
19 Jina lake tukufu na lisifi-
we milele,[b]
Na utukufu wake ujae du-
niani pote.[c]
Amina na Amina.
20 Huo ndio mwisho wa sala
za Daudi, mwana wa
Yese.[d]

SURA YA 72
a 1Fa 4:20
b Zb 45:17; Zb 89:35, 36
c Mwa 22:18; Gal 3:14
d 1Nya 29:10

Safu ya 2
a Kut 15:11
b Ufu 5:13
c Hes 14:21; Hab 2:14
d 1Sa 17:58

## KITABU CHA TATU
## (Zaburi 73-89)

Muziki wa Asafu.[a]

73 Kwa kweli Mungu ni
mwema kwa Israeli,
kwa wale walio safi
moyoni.[b]
2 Lakini mimi, miguu yangu
ilikuwa karibu kuke-
ngeuka;
Hatua zangu zilikuwa kari-
bu kuteleza.[c]
3 Kwa maana niliwaonea
wivu wenye kiburi*
Nilipokuwa nikiona amani
ya waovu.[d]
4 Kwa maana hawana mau-
mivu wanapokufa;
Miili yao ina afya.*[e]
5 Hawataabiki kama wana-
damu wengine,[f]
Wala hawateseki kama
watu wengine.[g]
6 Kwa hiyo, kiburi ni mkufu
wao;[h]
Ukatili huwafunika kama
vazi.
7 Ufanisi wao* hufanya
macho yao yanenepe;
Wamezidi mawazo ya
moyo.
8 Wanadhihaki na kusema
mambo maovu.[a]
Kwa kiburi, wanatoa viti-
sho vya kuwakandamiza
wengine.[b]
9 Wanaongea kana kwamba
wako juu kama mbingu,
Na ndimi zao hutamba
duniani.
10 Kwa hiyo watu wake huwa-
geukia,
Nao hunywa maji yao
mengi.
11 Wanasema: “Mungu ana-
juaje?[c]
Je, Aliye Juu Zaidi ana
ujuzi kweli?”
12 Naam, hivyo ndivyo wa-
livyo waovu, ambao
sikuzote wanastarehe.[d]
Wanaendelea kuongeza
mali zao.[e]
13 Kwa hakika nimeusafisha
moyo wangu bure
Na kunawa mikono yangu
katika ukosefu wa hatia.[f]
14 Nami nilitaabika mchana
kutwa;[g]
Niliadhibiwa kila asubuhi.[h]
15 Lakini kama ningesema
mambo hayo,

**73:3** *Au “wanaojigamba.” **73:4** *Au “Kitambi chao kimenenepa.” **73:7** *Tnn., “Mafuta yao.”

SURA YA 73
a 2Nya 35:15
b Zb 84:11; Mt 5:8
c Zb 94:18
d Ayu 21:7; Yer 12:1
e Mhu 7:15
f Ayu 12:6; Ayu 21:7, 9
g Yer 12:1
h Ayu 21:14, 15

Safu ya 2
a Zb 53:1
b 1Fa 21:7
c Zb 10:4, 11; Zb 94:3, 7; Eze 8:12; Sef 1:12
d Zb 37:35
e Zb 17:14
f Ayu 34:7, 9; Ayu 35:3
g Zb 34:19
h Ayu 7:17, 18

Ningewasaliti watu
wako.*
16 Nilipojaribu kulielewa
jambo hilo,
Lilinitaabisha
17 Mpaka nilipoingia mahali
patakatifu pa Mungu
penye utukufu,
Nami nikatambua wakati
wao ujao.
18 Kwa hakika unawaweka
kwenye ardhi yenye utelezi.[a]
Unawafanya waanguke
katika uharibifu wao.[b]
19 Jinsi wanavyoangamizwa
kwa ghafla![c]
Jinsi wanavyofikia kwa
ghafla mwisho wao
unaotisha!
20 Kama ndoto wakati wa
kuamka, Ee Yehova,
Utakapoinuka, utaitupilia
mbali* sanamu yao.
21 Lakini moyo wangu ulikuwa mchungu,[d]
Na ndani kabisa* nilihisi
maumivu makali.
22 Nilikuwa mpumbavu wala
sikuwa na uelewaji;
Nilikuwa kama mnyama
asiye na akili mbele
zako.
23 Lakini sasa niko pamoja
nawe sikuzote;
Umeushika mkono wangu
wa kulia.[e]
24 Unaniongoza kwa ushauri
wako,[f]
Na baadaye utaniongoza
kwenye utukufu.[g]
25 Ni nani niliye naye mbinguni?
Isipokuwa wewe tu, sitamani chochote duniani.[h]
26 Mwili wangu na moyo
wangu unaweza kudhoofika,
Lakini Mungu ni mwamba
wa moyo wangu na
fungu langu milele.[a]
27 Kwa kweli, wale wanaojitenga mbali nawe
wataangamia.
Utamwangamiza* kila mtu
anayekuacha kwa upotovu.#[b]
28 Lakini kwa upande wangu, kumkaribia Mungu
ni jambo jema kwangu.[c]
Nimemfanya Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova
kuwa kimbilio langu,
Ili nizitangaze kazi zako
zote.[d]

Maskili.* Wa Asafu.[e]

74 Ee Mungu, kwa nini
umetukataa milele?[f]
Kwa nini hasira yako inawaka* dhidi ya kundi la
malisho yako?[g]
2 Wakumbuke watu uliojipatia* zamani za kale,[h]
Kabila ulilokomboa liwe
urithi wako.[i]
Ukumbuke Mlima Sayuni,
mahali unapokaa.[j]
3 Zielekeze hatua zako kwenye magofu ya kudumu.[k]
Adui ameharibu kila kitu
mahali patakatifu.[l]
4 Maadui wako walinguruma ndani ya mahali pako
pa mkutano.*[m]
Wameweka bendera zao
wenyewe ziwe ishara
humo.

**SURA YA 73**
a Zb 35:6, 7; Yer 23:11, 12
b Zb 37:10, 20; Zb 55:23; Met 3:33
c Ayu 21:23; Zb 37:1, 2; Isa 30:13
d Zb 73:3
e Zb 16:8; Zb 63:8; Isa 41:10
f Zb 25:9; Zb 32:8; Zb 37:23; Zb 143:10; Met 3:6
g Zb 37:34
h Zb 42:2; Zb 84:2; Isa 26:9

**Safu ya 2**
a Zb 16:5; Omb 3:24
b Hes 15:39; Yak 4:4
c Zb 65:4; Yak 4:8
d Zb 118:17

**SURA YA 74**
e 1Nya 25:1; 2Nya 35:15
f Omb 5:20
g Kum 29:19, 20; Zb 100:3
h Kum 9:29
i Kum 4:20; Kum 32:9
j Zb 48:2; Zb 132:13
k Da 9:17
l Zb 79:1
m Omb 2:7

**73:15** *Tnn., "Ningekisaliti kizazi cha wana wako." **73:20** *Tnn., "utaidharau." **73:21** *Tnn., "katika figo zangu." **73:27** *Tnn., "Utamnyamazisha." #Au "kukosa uaminifu." **74:Uta** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **74:1** *Tnn., "inafuka moshi." **74:2** *Tnn., "Likumbuke kusanyiko lako ulilojipatia." **74:4** *Au "kusanyiko."

5 Walikuwa kama watu
wanaotumia mashoka
kufyeka msitu wenye
miti mingi.
6 Walivunjavunja michongo
yake yote[a] kwa mashoka
na fito za chuma.
7 Walichoma moto mahali
pako patakatifu.[b]
Walichafua hema la ibada
lenye jina lako, wakalia-
ngusha chini.
8 Wao pamoja na uzao wao
wamesema mioyoni
mwao:
"Sehemu zote za Mungu za
mikutano* zilizo nchini
ni lazima ziteketezwe."
9 Hatuoni ishara yoyote;
Hakuna tena nabii yeyote,
Na hakuna yeyote miongo-
ni mwetu anayejua hali
hii itaendelea hadi lini.
10 Ee Mungu, mpinzani atae-
ndelea kudhihaki mpaka
lini?[c]
Je, adui ataendelea kuli-
dharau jina lako milele?[d]
11 Kwa nini unauzuia mkono
wako, mkono wako wa
kuume?[e]
Uchomoe kifuani mwako*
na kuwaangamiza?
12 Lakini Mungu ni Mfalme
wangu tangu zamani za
kale,
Yeye anayefanya matendo
ya wokovu duniani.[f]
13 Uliitibua bahari kwa
nguvu zako;[g]
Uliviponda vichwa vya wa-
nyama wakubwa sana wa
baharini.
14 Uliviponda vichwa vya
Lewiathani;*
Ukawapa watu wamle
kama chakula chao, wale
wanaokaa jangwani.
15 Ulipasua vijia kwa ajili ya
chemchemi na vijito;[a]
Ulikausha mito inayotiriri-
ka daima.[b]
16 Mchana ni wako, na usiku
pia.
Uliumba nuru* na jua.[c]
17 Uliweka mipaka yote ya
dunia;[d]
Uliumba majira ya kianga-
zi na majira ya baridi
kali.[e]
18 Kumbuka dhihaka za
adui, Ee Yehova,
Jinsi taifa pumbavu lina-
vyodharau jina lako.[f]
19 Usiwape wanyama wa
mwituni uhai wa* njiwa
tetere wako.
Usiusahau milele uhai wa
watu wako wanaoteseka.
20 Likumbuke lile agano,
Kwa maana sehemu za du-
nia zenye giza zimejaa
makao ya ukatili.
21 Mtu aliyepondwa na asi-
geuke na kwenda zake
akiwa amekata tamaa;[g]
Watu wa hali ya chini na
maskini na walisifu jina
lako.[h]
22 Inuka, Ee Mungu, na ute-
tee kesi yako.
Kumbuka jinsi wapumba-
vu wanavyokudhihaki
mchana kutwa.[i]
23 Usisahau mambo ambayo
maadui wako wanasema.
Kelele za wale wanao-
kuasi zinapanda juu
daima.

**74:8** * Au "Sehemu zote ambazo Mungu anaabudiwa." **74:11** * Au "Uchomoe kutoka katika makunjo ya vazi lako." **74:14** * Angalia Kamusi, uku. 2012.

**74:16** * Au "mwanga." **74:19** * Au "nafsi ya."

SURA YA 74
a 1Fa 6:18, 35
b 2Fa 25:9; Isa 64:11
c Zb 13:2; Zb 79:4
d Eze 36:23
e Zb 44:23; Isa 64:12; Omb 2:3
f Kut 15:2; Isa 33:22
g Kut 14:21; Ne 9:10, 11

Safu ya 2
a Isa 48:21
b Yos 3:13
c Mwa 1:3, 5; Zb 136:7, 8
d Mdo 17:26
e Mwa 8:22
f Isa 52:5
g Zb 12:5
h Ezr 3:11
i Zb 89:50, 51; Isa 52:5

Kwa kiongozi. Umepatanishwa na muziki wa “Usiharibu.” Wimbo wa Asafu.[a]

**75** Tunakushukuru,
Ee Mungu, tunakushukuru;
Jina lako liko karibu,[b]
Na watu wanatangaza kazi zako zinazostaajabisha.
2 Unasema: “Ninapoweka wakati hususa,
Ninahukumu kwa haki.
3 Dunia na wakaaji wake wote walipoyeyushwa,
Mimi ndiye niliyeziimarisha nguzo zake.” (*Sela*)
4 Ninawaambia wenye kujigamba, “Msijigambe,”
Na waovu, “Msikweze nguvu zenu.*
5 Msikweze nguvu zenu* juu sana
Au kuongea kwa kiburi.
6 Kwa maana kukwezwa
Hakutoki mashariki wala magharibi wala kusini.
7 Kwa maana Mungu ni Mwamuzi.[c]
Humshusha huyu na kumkweza yule.[d]
8 Kwa maana kuna kikombe mkononi mwa Yehova;[e]
Divai inatoa povu nayo imechanganywa kikamili.
Hakika ataimwaga,
Na waovu wote duniani watainywa, mpaka machicha yake.”[f]
9 Lakini mimi, nitalitangaza hilo milele;
Nitamwimbia sifa* Mungu wa Yakobo.
10 Kwa maana anasema: “Nitazikata nguvu* zote za waovu.”
Lakini nguvu* za waadilifu zitakwezwa.

Kwa kiongozi; uimbwe kwa ala za nyuzi. Muziki wa Asafu.[a] Wimbo.

**76** Mungu anajulikana Yuda;[b]
Jina lake ni kuu katika Israeli.[c]
2 Banda lake liko Salemu,[d]
Na makao yake yako Sayuni.[e]
3 Huko aliivunja mishale inayowaka ya upinde,
Ngao na upanga na silaha za vita.[f] (*Sela*)
4 Unang’aa kwa uangavu;*
Una fahari kuliko milima ya mawindo.
5 Wenye moyo jasiri wameporwa.[g]
Wamelala usingizi;
Mashujaa wote hawakuwa na uwezo.[h]
6 Kwa sababu ya kemeo lako, Ee Mungu wa Yakobo,
Mwendeshaji wa gari na farasi wote wamelala usingizi mzito.[i]
7 Ni wewe peke yako unayeogopesha.[j]
Na ni nani anayeweza kustahimili hasira yako kali?[k]
8 Kutoka mbinguni ulitangaza hukumu;[l]
Dunia iliogopa na kunyamaza[m]
9 Mungu alipoinuka ili kutekeleza hukumu,
Ili kuwaokoa wapole wote walio duniani.[n] (*Sela*)
10 Kwa maana ghadhabu ya

**SURA YA 75**
a 2Nya 35:15
b Isa 30:27
c Zb 50:6; Zb 58:11
d 1Sa 2:7; Da 2:21; Da 4:17; Lu 1:52
e Zb 11:5, 6
f Ayu 21:19, 20; Yer 25:15, 28; Yer 49:12; Ufu 14:9, 10; Ufu 16:19; Ufu 18:6

Safu ya 2

**SURA YA 76**
a 2Nya 35:15
b Zb 48:1, 3
c 2Nya 2:5
d Mwa 14:18
e Zb 74:2; Zb 132:13; Zb 135:21
f 2Nya 32:21; Zb 46:9
g Lu 1:51
h Isa 31:8; Isa 37:36
i Nah 2:13
j Zb 89:7
k Yer 10:10; Nah 1:6
l 1Fa 8:49
m 2Nya 20:29; Zb 2:4, 5
n Zb 147:6; Met 3:34; Sef 2:3

**75:4, 5** * Tnn., “pembe yenu.” **75:9** * Au “Nitampigia muziki.”

**75:10** * Tnn., “pembe.” **76:4** * Au “Umefunikwa na nuru.”

mwanadamu itakuletea
sifa;[a]
Nawe utajipamba kwa mabaki ya ghadhabu yao.
11 Wekeni nadhiri zenu kwa
Yehova Mungu wenu na
kuzitimiza,[b]
Wote wanaomzunguka na
walete zawadi yao kwa
woga.[c]
12 Atakinyenyekeza kiburi
cha* viongozi;
Yeye huwaogopesha wafalme wa dunia.

Kwa kiongozi; mtindo wa Yeduthuni.* Muziki wa Asafu.[d]

77 Kwa sauti yangu nitamlilia Mungu;
Nitamlilia Mungu kwa
sauti kubwa, naye atanisikia.[e]
2 Katika siku ya taabu
yangu ninamtafuta
Yehova.[f]
Usiku ninamnyooshea
mikono yangu bila
kuacha.*
Siwezi# kufarijiwa.
3 Ninapomkumbuka Mungu,
ninalia kwa maumivu;[g]
Ninataabika na nguvu zangu zinaniishia.*[h] (*Sela*)
4 Unazishika kope zangu ili
nisifumbe macho;
Nimefadhaika, nami siwezi
kuongea.
5 Mawazo yangu yanarudi
katika siku za zamani za
kale,[i]
Miaka mingi iliyopita.
6 Wakati wa usiku ninaukumbuka wimbo wangu;*[j]
Ninatafakari moyoni
mwangu;[a]
Ninatafuta* kwa bidii.
7 Je, Yehova atatutupa
mbali milele?[b]
Je, hatatuonyesha tena
kamwe kibali chake?[c]
8 Je, upendo wake mshikamanifu utakoma milele?
Je, ahadi yake itakosa
kutimia katika vizazi
vyote?
9 Je, Mungu amesahau kuonyesha kibali chake,[d]
Au je, hasira yake imekomesha rehema yake?
(*Sela*)
10 Je, ni lazima niendelee
kusema: "Hili ndilo linalonitaabisha:*[e]
Aliye Juu Zaidi amebadili
msimamo wake kutuelekea"?#
11 Nitazikumbuka kazi za
Yah;
Nitayakumbuka matendo
yako yanayostaajabisha
ya zamani za kale.
12 Nitautafakari utendaji
wako wote
Na kutafakari shughuli
zako.[f]
13 Ee Mungu, njia zako ni
takatifu.
Ee Mungu, ni mungu gani
aliye mkuu kama wewe?[g]
14 Wewe ndiye Mungu
wa kweli, unayetenda
mambo yanayostaajabisha.[h]
Umeyafunulia mataifa
nguvu zako.[i]
15 Kwa nguvu zako* umewaokoa# watu wako,[j]

**SURA YA 76**
*a* Met 16:4; Da 3:19, 28
*b* Hes 30:2
*c* 2Nya 32:23; Zb 89:7

**SURA YA 77**
*d* 2Nya 35:15
*e* Zb 34:6; Met 15:29
*f* Zb 18:6; Zb 50:15
*g* Zb 42:5
*h* Zb 143:4
*i* Zb 143:5; Isa 51:9
*j* Zb 42:8

**Safu ya 2**
*a* Zb 77:12
*b* Zb 74:1
*c* Zb 79:5
*d* Isa 49:14; Isa 63:15
*e* Zb 31:22
*f* 1Nya 16:9; Zb 143:5
*g* Kut 15:11; Zb 89:8
*h* Zb 72:18; Ufu 15:3
*i* Kut 9:16; Isa 52:10; Da 3:29; Da 6:26, 27
*j* Kut 6:6; Kum 9:29

**76:12** *Tnn., "Atainyenyekeza roho ya." **77:Uta** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **77:2** *Tnn., "bila kufa ganzi." #Au "Nafsi yangu haiwezi." **77:3** *Tnn., "roho yangu inazimia." **77:6** *Au "muziki wangu wa nyuzi."

**77:6** *Tnn., "Roho yangu inatafuta." **77:10** *Au "linalonichoma." #Tnn., "amebadili mkono wake wa kuume dhidi yetu." **77:15** *Tnn., "mkono wako." #Tnn., "umewakomboa."

Wana wa Yakobo na wa
Yosefu. (*Sela*)
16 Maji yalikuona, Ee Mungu,
Maji yalikuona yakavurugika.[a]
Na vilindi vya maji vikatibuka.
17 Mawingu yakamwaga maji.
Anga lenye mawingu likanguruma,
Na mishale yako ikaruka
huku na kule.[b]
18 Sauti ya mngurumo[c] wako
ilikuwa kama magurudumu ya gari la vita;
Mimweko ya radi iliangaza
dunia inayokaliwa;*[d]
Dunia ilitikisika na kutetemeka.[e]
19 Njia yako ilipita baharini,[f]
Kijia chako kilipita katika
maji mengi;
Lakini nyayo zako hazingeweza kuonekana.
20 Uliwaongoza watu wako
kama kundi la kondoo,[g]
Chini ya uangalizi* wa
Musa na Haruni.[h]

Maskili.* Wa Asafu.[i]

78 Sikilizeni sheria*
yangu, enyi watu
wangu;
Tegeni sikio lenu kwa maneno ya kinywa changu.
2 Nitakifungua kinywa changu kwa methali.
Nitafumbua mafumbo ya
zamani za kale.[j]
3 Mambo ambayo tumesikia
na tunayojua,
Ambayo baba zetu wametusimulia,[k]
4 Hatutawaficha wana wao;
Tutakisimulia kizazi kijacho mambo hayo[a]
Matendo ya Yehova yanayostahili sifa na nguvu
zake,[b]
Mambo yanayostaajabisha
aliyotenda.[c]
5 Alianzisha kikumbusho
katika Yakobo
Na kuweka sheria katika
Israeli;
Aliwaamuru mababu zetu
Wawajulishe watoto wao
mambo hayo,[d]
6 Ili kizazi kijacho,
Watoto ambao hawajazaliwa, wayajue.[e]
Kisha wao watawasimulia
watoto wao.[f]
7 Halafu watoto hao watamtumaini Mungu.
Hawatasahau kazi za
Mungu[g]
Lakini watashika amri
zake.[h]
8 Kisha hawatakuwa kama
mababu zao,
Kizazi chenye ukaidi na
uasi,[i]
Kizazi kilichokuwa
na moyo unaoyumbayumba*[j]
Na ambacho hakikuwa na
roho ya uaminifu kwa
Mungu.
9 Waefraimu walijihami kwa
upinde,
Lakini walikimbia siku ya
vita.
10 Hawakushika agano la
Mungu[k]
Nao walikataa kutembea
katika sheria yake.[l]
11 Walisahau pia mambo
aliyotenda,[m]
Kazi zake zinazostaajabisha alizowaonyesha.[n]

---

**77:18** *Au "ardhi inayozaa." **77:20** *Tnn., "Kwa mkono." **78:Uta** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **78:1** *Au "mafundisho."

**78:8** *Tnn., "ambao haujatayarishwa."

---

SURA YA 77
a Kut 14:21; Yos 3:16; Zb 114:1-3
b 2Sa 22:15; Zb 144:6
c Zb 29:3
d Zb 97:4
e Kut 19:18; 2Sa 22:8
f Ne 9:10, 11; Hab 3:15
g Kut 13:21; Zb 78:52
h Isa 63:11; Mdo 7:35, 36

SURA YA 78
i 1Nya 25:1
j Met 1:5, 6; Mt 13:34, 35
k Kut 13:8; Zb 44:1

Safu ya 2
a Kum 4:9; Kum 6:6, 7; Kum 6:21; Kum 11:18, 19; Yos 4:6, 7
b Isa 63:7
c Zb 98:1
d Mwa 18:19; Kum 6:6, 7
e Zb 71:17, 18; Zb 102:18
f Kum 4:10
g Kum 4:9; Zb 103:2
h Kum 5:29
i Kut 32:9; Kum 1:43; Kum 31:27; 2Fa 17:13, 14; Eze 20:18; Mdo 7:51
j Zb 81:11, 12; Yer 7:24-26
k Kum 31:16
l 2Nya 13:8, 9; Ne 9:26
m Kum 32:18; 2Nya 13:12; Yer 2:32
n Zb 106:21, 22

12 Alifanya maajabu mbele
ya mababu zao,[a]
Katika nchi ya Misri, eneo
la Soani.[b]
13 Aliipasua bahari ili kuwa-
ruhusu wavuke,
Naye akayafanya maji
yasimame juu kama
bwawa.*[c]
14 Aliwaongoza kwa wingu
wakati wa mchana
Na usiku kucha kwa mwa-
ngaza wa moto.[d]
15 Aliipasua miamba nyikani,
Akawanywesha maji ya
kutosha kana kwamba
yanatoka vilindini.[e]
16 Alivitoa vijito kutoka kwe-
nye jabali
Na kufanya maji yatiririke
chini kama mito.[f]
17 Lakini waliendelea kumte-
ndea dhambi
Kwa kumwasi jangwani
yule Aliye Juu Zaidi;[g]
18 Walimjaribu* Mungu mo-
yoni mwao[h]
Walidai wapewe chakula
walichotamani.#
19 Kwa hiyo wakalalamika
kumhusu Mungu,
Wakisema: "Je, Mungu
anaweza kuandaa meza
nyikani?"[i]
20 Tazama! Aliupiga
mwamba
Hivi kwamba maji yakatiri-
rika na vijito vikafurika.[j]
"Je, anaweza pia kutupatia
mkate,
Au je, anaweza kuwapa
watu wake nyama?"[k]
21 Yehova alipowasikia, ali-
kasirika sana;[l]
Moto[a] ukawaka dhidi ya
Yakobo,
Na hasira yake ikawaka
dhidi ya Israeli[b]
22 Kwa sababu hawakudhi-
hirisha imani katika
Mungu;[c]
Hawakuutumaini uwezo
wake wa kuwaokoa.
23 Basi akaliamuru anga lililo
juu lenye mawingu,
Naye akaifungua milango
ya mbingu.
24 Akaendelea kuwanyeshea
mana ili wale;
Akawapa nafaka ya mbi-
nguni.[d]
25 Wanadamu wakala mkate
wa wenye nguvu;*[e]
Aliwapa mkate wa kutosha
wa kuwashibisha.[f]
26 Aliuvumisha upepo wa
mashariki mbinguni
Na kwa nguvu zake akau-
fanya upepo wa kusini
uvume.[g]
27 Naye akawanyeshea nya-
ma kama mavumbi,
Ndege kama mchanga
kwenye ufuo wa bahari.
28 Aliwaangusha katikati ya
kambi yake,
Pande zote kuzunguka
mahema yake.
29 Nao wakala na kujilazimi-
sha kula zaidi;
Aliwapa walichotamani.[h]
30 Lakini kabla hawajatoshe-
leza kikamili tamaa yao,
Chakula kilipokuwa kinga-
li kinywani mwao,
31 Ghadhabu ya Mungu ika-
waka dhidi yao.[i]
Akawaua wanaume wenye
nguvu zaidi;[j]
Aliwaangamiza wanaume
vijana wa Israeli.

78:13 *Au "ukuta." 78:18 *Tnn., "Walimtahini." #Au "chakula kwa ajili ya nafsi yao."

78:25 *Au "wa malaika."

SURA YA 78
a Kum 4:34, Ne 9:10
b Hes 13:22
c Kut 14:21, 22, Kut 15:8
d Kut 13:21, Kut 14:20, 24
e Kut 17:6, Hes 20:11, Zb 105:41, Isa 48:21, 1Ko 10:4
f Kum 8:14, 15
g Kum 9:21, 22, Zb 95:8, Ebr 3:16
h Zb 106:14
i Kut 16:8
j Kut 17:6
k Kut 16:3
l Hes 11:10

Safu ya 2
a Ebr 12:29
b Hes 11:1
c Zb 106:24, Ebr 3:10, Yud 5
d Kut 16:14, 35, Kut 16:31, 32, Hes 11:7, Kum 8:3, Yoh 6:31, 1Ko 10:2, 3
e Zb 103:20
f Kut 16:12
g Hes 11:31-34
h Hes 11:19, 20
i Hes 11:10
j Hes 11:34

32 Licha ya hayo walizidi
kutenda dhambi[a]
Nao hawakudhihirisha
imani katika kazi zake
zinazostaajabisha.[b]
33 Basi akazikatisha siku
zao kana kwamba ni
pumzi tu,[c]
Na miaka yao kwa matukio
ya ghafla yenye kutisha.
34 Lakini kila mara alipowaua baadhi yao,
waliosalia walimtafuta;[d]
Walirudi na kumtafuta
Mungu,
35 Wakikumbuka kwamba
Mungu alikuwa Mwamba
wao[e]
Na kwamba Mungu Aliye
Juu Zaidi alikuwa Mkombozi* wao.[f]
36 Lakini walijaribu kumdanganya kwa kinywa chao
Na kumwambia uwongo
kwa ulimi wao.
37 Moyo wao haukuwa imara
kumwelekea;[g]
Nao hawakuwa waaminifu
kwa agano lake.[h]
38 Lakini alikuwa mwenye
rehema;[i]
Alikuwa akiwasamehe*
kosa lao, naye hakuwaangamiza.[j]
Mara nyingi aliizuia hasira
yake[k]
Badala ya kuichochea ghadhabu yake yote.
39 Kwa maana alikumbuka
kwamba walikuwa
nyama tu,[l]
Upepo upitao ambao haurudi.*
40 Jinsi walivyomwasi mara
nyingi nyikani[m]
Na kumtia uchungu
jangwani![a]
41 Walimjaribu Mungu tena
na tena,[b]
Nao wakamhuzunisha*
Mtakatifu wa Israeli.
42 Hawakuzikumbuka nguvu
zake,*
Siku ambayo aliwaokoa#
kutoka kwa adui,[c]
43 Jinsi alivyoonyesha ishara zake kule Misri[d]
Na miujiza yake katika
eneo la Soani,
44 Na jinsi alivyobadili mifereji ya Nile kuwa damu[e]
Hivi kwamba hawangeweza kunywa maji kutoka
katika vijito vyake.
45 Alituma makundi ya nzi ili
yawale[f]
Na vyura ili kuwaangamiza.[g]
46 Mazao yao aliwapa parare
wanaokula sana,
Matunda ya kazi yao ngumu akayapa makundi ya
nzige.[h]
47 Aliharibu mizabibu yao
kwa mvua ya mawe[i]
Na mikuyu yao kwa mawe
ya mvua.
48 Aliwaua kwa mvua ya
mawe wanyama wao wa
kubeba mizigo[j]
Na mifugo yao kwa umeme
wa radi.*
49 Aliwamwagia hasira yake
inayowaka,
Hasira kali na ghadhabu
na taabu,
Makundi ya malaika yanayoleta msiba.

**SURA YA 78**
*a* Hes 14:2-4; Hes 25:3; 1Ko 10:8-10
*b* Kut 16:15; Kum 8:14, 15
*c* Hes 14:29, 35; Kum 2:14
*d* Hes 21:7; Amu 4:3
*e* Kum 32:4
*f* Kut 6:6
*g* Zb 95:10; Ebr 3:10
*h* Kum 31:20; Yer 31:32
*i* Kut 34:6; Hes 14:18; Ne 9:31
*j* Hes 14:19, 20; Yer 30:11; Omb 3:22
*k* Ne 9:27; Isa 48:9; Eze 20:9
*l* Zb 103:14
*m* Hes 14:11

**Safu ya 2**
*a* Isa 63:10; Efe 4:30; Ebr 3:16
*b* Hes 14:22; Kum 6:16; Zb 95:8, 9
*c* Kut 14:30
*d* Kum 4:34; Ne 9:10; Zb 105:27-36
*e* Kut 7:19
*f* Kut 8:24
*g* Kut 8:6
*h* Kut 10:14, 15
*i* Kut 9:23
*j* Kut 9:25

**78:35** *Au "Mlipiza-Kisasi." **78:38** *Tnn., "akifunika." **78:39** *Au labda, "Kwamba roho inaenda nayo hairudi."

**78:41** *Au "wakamtia uchungu." **78:42** *Tnn., "Hawakuukumbuka mkono wake." #Tnn., "aliwakomboa." **78:48** *Au labda, "homa kali."

**50** Alitayarisha njia kwa ajili
ya hasira yake.
Hakuwalinda wasife;*
Naye aliwaua kwa ugonjwa
hatari.
**51** Mwishowe aliwaangamiza
wazaliwa wote wa kwa-
nza wa Misri,[a]
Mwanzo wa nguvu zao za
uzazi katika mahema ya
Hamu.
**52** Kisha akawatoa nje watu
wake kama kundi la
kondoo[b]
Na kuwaongoza nyikani
kama kundi la mifugo.
**53** Aliwaongoza kwa usa-
lama,
Nao hawakuogopa;[c]
Bahari iliwafunika maadui
wao.[d]
**54** Naye akawaleta katika
eneo lake takatifu,[e]
Eneo hili lenye milima
ambalo mkono wake wa
kuume ulilitwaa.[f]
**55** Aliyafukuza mataifa kuto-
ka mbele yao;[g]
Akawagawia urithi kwa
kamba ya kupimia;[h]
Aliyafanya makabila ya
Israeli yakae katika ma-
kao yao.[i]
**56** Lakini waliendelea kumja-
ribu* Mungu Aliye Juu
Zaidi, na kumwasi;[j]
Hawakusikiliza vikumbu-
sho vyake.[k]
**57** Pia walipotoka na kutenda
kwa hila kama mababu
zao.[l]
Hawakutegemeka kama
upinde uliolegea usivyo-
tegemeka.[m]
**58** Waliendelea kumkasirisha
kwa mahali pao pa juu,[n]
Nao wakachochea hasira
yake kali* kwa sanamu
zao za kuchongwa.[a]
**59** Mungu alisikia na kuwaka
hasira,[b]
Kwa hiyo akaikataa kabisa
Israeli.
**60** Mwishowe akaliacha hema
la ibada lililo Shilo,[c]
Hema alimokaa miongoni
mwa wanadamu.[d]
**61** Aliacha ishara ya nguvu
zake ipelekwe utekwani;
Fahari yake itiwe mikononi
mwa adui.[e]
**62** Aliwatoa watu wake waua-
we kwa upanga[f]
Naye akaukasirikia vikali
urithi wake.
**63** Moto uliwateketeza kabisa
vijana wake wa kiume,
Na mabikira wake
hawakuimbiwa nyimbo
za harusi.*
**64** Makuhani wake waliuawa
kwa upanga,[g]
Na wajane wao hawakulia.[h]
**65** Kisha Yehova akaamka
kana kwamba anatoka
usingizini,[i]
Kama mwanamume
hodari[j] aamkavyo baada
ya divai kumtoka.
**66** Naye akawakimbiza maa-
dui wake;[k]
Akawatia aibu ya kudumu.
**67** Alilikataa hema la Yosefu;
Hakulichagua kabila la
Efraimu.
**68** Lakini alichagua kabila la
Yuda,[l]
Mlima Sayuni, anaoupe-
nda.[m]
**69** Alipafanya mahali pake
patakatifu pawe mahali

**78:50** * Au "Hakulinda nafsi zao zisife."
**78:56** * Au "kumtahini."
**78:58** * Au "wivu wake." **78:63** * Tnn., "hawakusifiwa."

**SURA YA 78**
a Kut 12:29, Zb 105:36
b Zb 77:20, Zb 105:37
c Kut 14:20, Ebr 11:29
d Kut 14:27, Kut 15:10
e Kut 15:17
f Zb 44:3
g Yos 24:12, Zb 44:2
h Yos 13:7
i Ne 9:24, 25
j Kum 31:16, Kum 32:15, Amu 2:11, 2Sa 20:1, Ne 9:26
k 2Fa 17:15, Yer 44:23
l Kum 9:7, Amu 3:6
m Ho 7:16
n Kum 12:2, Amu 2:2, Eze 20:28

**Safu ya 2**
a Amu 2:12, 1Sa 7:3
b Amu 2:20
c Yos 18:1, 1Sa 4:11
d Yer 7:12
e 1Sa 4:21, 1Sa 5:1
f 1Sa 4:2, 10
g 1Sa 2:33, 34, 1Sa 4:11
h 1Sa 4:19
i Zb 44:23
j Isa 42:13
k 1Sa 5:6
l Mwa 49:10
m Zb 87:2, Zb 132:13, Zb 135:21

pa kudumu kama
mbingu,*[a]
Kama dunia ambayo
ameiimarisha milele.[b]
70 Alimchagua Daudi[c] mtumishi wake
Na kumtoa katika mazizi
ya kondoo,[d]
71 Alimwondoa katika kazi
ya kuchunga kondoo wanaonyonyesha;
Akamfanya kuwa mchungaji wa Yakobo, watu
wake,[e]
Na wa Israeli, urithi wake.[f]
72 Aliwachunga kwa utimilifu wa moyo,[g]
Na kwa mikono stadi aliwaongoza.[h]

Muziki wa Asafu.[i]

79 Ee Mungu, mataifa yamevamia urithi wako;[j]
Yamelichafua hekalu lako
takatifu;[k]
Yamebadili Yerusalemu
kuwa rundo la magofu.[l]
2 Wamewapa ndege wa
angani maiti za watumishi wako kuwa chakula
chao
Na miili ya washikamanifu
wako wamewapa wanyama wa mwituni wa
dunia.[m]
3 Wamemwaga damu yao
kama maji kotekote Yerusalemu,
Na hakuna aliyebaki wa
kuwazika.[n]
4 Tumekuwa kitu cha kushutumiwa na majirani
wetu;[o]
Wale wanaotuzunguka
wanatudhihaki na kutufanyia mzaha.

78:69 *Tnn., "Alipajenga mahali pake patakatifu kama vilele."

SURA YA 78
a Zb 76:2
b Zb 104:5, Zb 119:90, Mhu 1:4
c 1Sa 16:12, 13
d 1Sa 17:15
e 2Sa 7:8
f 2Sa 6:21
g 2Sa 8:15, 1Fa 3:6, 1Fa 9:4, 1Fa 15:5
h 1Sa 18:14

SURA YA 79
i 1Nya 25:1
j Kut 15:17
k 2Fa 24:12, 13, Zb 74:3, 7, Omb 1:10
l 2Fa 25:9, 10, 2Nya 36:17-19, Yer 52:13
m Yer 7:33, Yer 15:3, Yer 34:20
n Yer 14:16, Yer 16:4
o Kum 28:37, Eze 36:4

Safu ya 2
a Zb 74:1, Zb 85:5, Isa 64:9
b Sef 1:18
c Yer 10:25
d 2Nya 36:20, 21
e Ne 9:34
f Zb 69:17, Omb 3:22
g 1Nya 16:35
h Yos 7:9, 1Sa 12:22, 2Nya 14:11, Zb 115:1, 2, Isa 48:9, Yer 14:7
i Yoe 2:17
j Yer 51:35, Eze 36:23
k Kut 2:23, Isa 42:6, 7
l Zb 102:19, 20
m Yer 12:14

5 Ee Yehova, utaendelea kuwaka hasira mpaka lini?
Milele?[a]
Ghadhabu yako itaendelea
kuwaka kama moto mpaka lini?[b]
6 Yamwagie ghadhabu
yako mataifa ambayo
hayakujui
Na falme ambazo haziliitii
jina lako.[c]
7 Kwa maana wamemnyafua
Yakobo
Nao wameifanya nchi yake
ukiwa.[d]
8 Usitufanye tuwajibike kwa
sababu ya makosa ya
mababu zetu.[e]
Tuonyeshe haraka rehema
yako,[f]
Kwa maana tumeshushwa
chini sana.
9 Tusaidie, Ee Mungu wa
wokovu wetu,[g]
Kwa ajili ya jina lako
tukufu;
Tuokoe na kutusamehe*
dhambi zetu kwa ajili ya
jina lako.[h]
10 Kwa nini mataifa yaseme:
"Mungu wao yuko
wapi?"[i]
Na ijulikane miongoni mwa
mataifa mbele ya macho
yetu
Kwamba damu iliyomwagwa ya watumishi wako
imelipiziwa kisasi.[j]
11 Na usikie kilio cha maumivu cha mfungwa.[k]
Tumia nguvu zako kuu*
kuwahifadhi# wale waliohukumiwa kifo.△[l]
12 Walipize majirani wetu
mara saba[m]

79:9 *Tnn., "ufunike." 79:11 *Tnn., "mkono wako." #Au labda, "kuwaweka huru." △Tnn., "wana wa kifo."

Kwa sababu ya shutuma
walizotoa dhidi yako, Ee
Yehova.[a]
13 Kisha sisi, watu wako
na kondoo wa malisho
yako,[b]
Tutakushukuru milele;
Nasi tutatangaza sifa yako
kizazi mpaka kizazi.[c]

Kwa kiongozi; umepatanishwa
na mtindo wa "Mayungiyungi."
Kikumbusho. Muziki wa Asafu.[d]

80 Ee Mchungaji wa Israeli, sikiliza,
Wewe unayemwongoza
Yosefu kama kundi la
kondoo.[e]
Wewe unayeketi kwenye
kiti cha ufalme juu ya*
makerubi,[f]
Angaza.#
2 Mbele ya Efraimu na
Benjamini na Manase,
Chochea nguvu zako;[g]
Njoo utuokoe.[h]
3 Ee Mungu, turudishe;[i]
Uso wako na utuangazie,
ili tuokolewe.[j]
4 Yehova Mungu wa majeshi, utaendelea mpaka
lini kuwa na hasira kali
kuelekea* sala ya watu
wako?[k]
5 Unawalisha machozi kama
mkate,
Nawe unawanywesha
machozi kupita kiasi.
6 Unawaruhusu majirani
wetu wagombane kwa
sababu yetu;
Maadui wetu wanaendelea
kutudhihaki wapendavyo.[l]
7 Ee Mungu wa majeshi,
turudishe;
Uso wako na utuangazie,
ili tuokolewe.[a]
8 Uliufanya mzabibu[b]
uondoke Misri.
Uliyafukuza mataifa na
kuupanda.[c]
9 Ulitayarisha nafasi kwa
ajili yake,
Nao ukatia mizizi na kujaa
nchini.[d]
10 Milima ilifunikwa kwa
kivuli chake,
Na mierezi ya Mungu kwa
matawi yake.
11 Matawi yake yalienea
mpaka baharini,
Na machipukizi yake mpaka kwenye Mto Efrati.[e]
12 Kwa nini umebomoa kuta
za mawe za shamba la
mzabibu huo,[f]
Hivi kwamba wote
wanaopita karibu nao
wanachuma matunda
yake?[g]
13 Nguruwe wa mwituni
wanauharibu,
Na wanyama wa porini
wanaula.[h]
14 Ee Mungu wa majeshi,
rudi tafadhali.
Tazama chini kutoka
mbinguni uone!
Utunze mzabibu huu,[i]
15 Shina* ambalo mkono
wako wa kuume umepanda,[j]
Na umtazame mwana
ambaye umemtia nguvu#
kwa ajili yako mwenyewe.[k]
16 Umechomwa moto,[l] umekatwa.
Wanaangamia kwa kemeo
lako.*

---

80:1 * Au labda, "katikati ya." # Au "Funua uangavu wako." 80:4 * Tnn., "kuwaka hasira dhidi ya."

80:15 * Au "Shina kuu la mzabibu." # Au "ulitazame tawi ambalo umelitia nguvu." 80:16 * Tnn., "kwa kemeo la uso wako."

SURA YA 79
a Zb 74:18
b Zb 74:1; Zb 95:7; Zb 100:3
c Zb 145:4; Isa 43:21

SURA YA 80
d 1Nya 25:1
e Zb 77:20; Isa 40:11; Yer 31:10; Eze 34:12; 1Pe 2:25
f Kut 25:20, 22; 1Sa 4:4
g Isa 42:13
h Isa 25:9
i Zb 85:4; Omb 5:21
j Hes 6:25; Zb 67:1, 2
k Zb 74:1; Zb 85:5; Omb 3:44
l Zb 44:13; Zb 79:4

Safu ya 2
a Zb 80:3, 19
b Isa 5:7
c Zb 44:2; Zb 78:55; Yer 2:21
d Kut 23:28, 30; Yos 24:12, 13; 1Fa 4:25
e Mwa 15:18; Kut 23:31; 1Fa 4:21; Zb 72:8
f Isa 5:5
g Nah 2:2
h 2Fa 18:9; 2Fa 24:1; 2Fa 25:1; 2Nya 32:1; Yer 39:1
i Isa 63:15
j Isa 5:7; Yer 2:21
k Kut 4:22; Isa 49:5
l Zb 79:5; Yer 52:12, 13

17 Mkono wako na umtegemeze mwanamume aliye kwenye mkono wako wa kuume,
Mwana wa binadamu uliyemtia nguvu kwa ajili yako mwenyewe.[a]
18 Kisha hatutageuka kutoka kwako.
Tuhifadhi hai, ili tuliitie jina lako.
19 Ee Yehova Mungu wa majeshi, turudishe;
Uso wako na utuangazie, ili tuokolewe.[b]

Kwa kiongozi; juu ya Gitithi.* Wa Asafu.[c]

81 Mshangilieni Mungu kwa sauti, nguvu zetu.[d]
Mpazieni sauti kwa ushindi Mungu wa Yakobo.
2 Anzisheni muziki na kuchukua tari,
Kinubi chenye sauti tamu pamoja na kinanda.
3 Pigeni pembe wakati wa mwezi mpya,[e]
Wakati wa mwezi mpevu, kwa ajili ya siku ya sherehe yetu.[f]
4 Kwa maana ni agizo kwa Israeli,
Sheria ya Mungu wa Yakobo.[g]
5 Aliiweka ili iwe kikumbusho kwa Yosefu[h]
Alipoenda* kuishambulia nchi ya Misri.[i]
Nilisikia sauti# ambayo sikuitambua:
6 "Niliuinua mzigo kutoka begani mwake;[j]
Mikono yake iliwekwa huru kutoka kwenye kikapu.
7 Katika taabu uliita, nami nikakuokoa;[a]
Nilikujibu kutoka katika wingu lenye ngurumo.*[b]
Nilikujaribu katika maji ya Meriba.#[c] (*Sela*)
8 Sikieni, watu wangu, nami nitatoa ushahidi dhidi yenu.
Ee Israeli, laiti ungenisikiliza.[d]
9 Hakutakuwa na mungu yeyote wa kigeni miongoni mwenu;
Nanyi hamtamwinamia mungu wa kigeni.[e]
10 Mimi, Yehova, ni Mungu wako,
Niliyekutoa nchini Misri.[f]
Fungua wazi kinywa chako, nami nitakijaza.[g]
11 Lakini watu wangu hawakuisikiliza sauti yangu;
Israeli hakujitiisha kwangu.[h]
12 Kwa hiyo nikawaacha wafuate mioyo yao mikaidi;
Walitenda mambo waliyofikiri yanafaa.*[i]
13 Laiti watu wangu wangenisikiliza,[j]
Laiti Israeli angetembea katika njia zangu![k]
14 Ningewatiisha haraka maadui wao;
Ningeugeuza mkono wangu dhidi ya wapinzani wao.[l]
15 Wale wanaomchukia Yehova watajikunyata mbele zake,
Na mwisho* wao utakuwa wa milele.

**SURA YA 80**
a Zb 89:20, 21
b Zb 80:7

**SURA YA 81**
c 1Nya 25:1
d Zb 28:8
e Hes 29:1
f Kut 23:16 Hes 10:10
g Law 23:23, 24
h Kut 12:14
i Kut 12:12
j Kut 1:13, 14 Kut 6:6

**Safu ya 2**
a Kut 14:10, 13 Zb 91:15
b Kut 19:16, 19
c Kut 17:6, 7
d Kut 15:26
e Kut 20:2-5 Kum 6:13, 14
f Kum 5:6
g Kum 32:13, 14
h Kut 32:1 Kum 32:15
i Yer 7:23, 24 Yer 11:7, 8 Mik 6:16
j Kum 32:29
k Kum 5:29 Isa 48:17, 18
l Hes 14:9

**81:Uta** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **81:5** *Yaani, Mungu. #Au "lugha."

**81:7** *Tnn., "katika mahali palipofichika pa ngurumo." #Maana yake "Kugombana." **81:12** *Tnn., "Walitembea katika mashauri yao." **81:15** *Tnn., "wakati."

16 Lakini atakulisha* ngano
bora kabisa#[a]
Na kukushibisha kwa asali
kutoka mwambani."[b]

Muziki wa Asafu.[c]

82 Mungu anachukua
mahali pake katika
kusanyiko la Mungu;[d]
Anahukumu katikati ya
miungu:*[e]
2 "Mtaendelea mpaka lini
kuhukumu bila haki[f]
Na kuwapendelea waovu?[g]
(*Sela*)
3 Mteteeni* mtu wa hali ya
chini na yatima.[h]
Mtendeeni kwa haki mtu
asiye na uwezo na
maskini.[i]
4 Mwokoeni mtu wa hali ya
chini na maskini;
Waokoeni kutoka mkononi
mwa mwovu."
5 Hawajui wala hawaelewi;[j]
Wanatembea huku na
huku gizani;
Misingi yote ya dunia inati-
kiswa.[k]
6 "Nimesema, 'Ninyi ni miu-
ngu,*[l]
Ninyi nyote ni wana wa
Aliye Juu Zaidi.
7 Lakini mtakufa kama wa-
nadamu wanavyokufa;[m]
Nanyi mtaanguka kama
mkuu mwingine yeyote
anavyoanguka!'"[n]
8 Inuka, Ee Mungu, uihuku-
mu dunia,[o]
Kwa maana mataifa yote
ni yako.

81:16 *Tnn., "atamlisha," yaani, watu wa Mungu. #Tnn., "mafuta ya ngano." 82:1 *Au "walio kama miungu." 82:3 *Au "Hukumuni kwa ajili ya." 82:6 *Au "ni kama miungu."

SURA YA 81
a Zb 147:14
b Kum 32:13, 14

SURA YA 82
c 1Nya 25:1
d 2Nya 19:6
e Kut 18:21, 22 Zb 82:6 Yoh 10:34, 35
f Law 19:15 Mhu 5:8
g Kum 1:16, 17 2Nya 19:7 Met 18:5
h Kum 24:17
i Yer 22:3
j Mik 3:1
k Zb 11:3 Met 29:4
l Yoh 10:34, 35 1Ko 8:5
m Zb 49:12
n Zb 146:3, 4
o Zb 96:13

Safu ya 2

SURA YA 83
a 2Nya 20:14
b Zb 28:1
c Zb 2:1, 2
d Kut 1:8-10 2Nya 20:1 Est 3:6
e 2Sa 10:6 Isa 7:2, 5
f 2Nya 20:1, 10
g 1Nya 5:10
h Yer 49:2
i Kut 15:14 Zb 60:8
j Amo 1:9
k 2Fa 17:5
l Mwa 19:36-38 Kum 2:9
m Amu 8:10, 12
n Amu 4:2, 7, 15
o Yos 17:11

Wimbo. Muziki wa Asafu.[a]

83 Ee Mungu, usinya-
maze;[b]
Usikae kimya wala kutulia,
Ee Mungu.
2 Kwa maana, tazama! Maa-
dui wako wanafanya
fujo;[c]
Wale wanaokuchukia wa-
natenda kwa kiburi.*
3 Kwa hila wanapanga nja-
ma kwa siri dhidi ya
watu wako;
Wanapanga njama dhidi ya
watu wako unaowatha-
mini.*
4 Wanasema: "Njooni, ache-
ni tuwaangamize wakiwa
taifa,[d]
Ili jina la Israeli lisikumbu-
kwe tena kamwe."
5 Kwa umoja wanatunga
mbinu;*
Wameungana# dhidi
yako[e]—
6 Mahema ya Edomu na
Waishmaeli, Moabu[f] na
Wahagri,[g]
7 Gebali na Amoni[h] na Ama-
leki,
Ufilisti[i] pamoja na wakaaji
wa Tiro.[j]
8 Pia Ashuru[k] imejiunga
nao;
Wanawaunga mkono*
wana wa Loti.[l] (*Sela*)
9 Watendee kama ulivyoite-
ndea Midiani,[m]
Kama ulivyomtendea Si-
sera na Yabini kwenye
kijito cha* Kishoni.[n]
10 Waliangamizwa kule
En-dori;[o]

83:2 *Au "wanainua vichwa vyao." 83:3 *Tnn., "waliofichwa." 83:5 *Tnn., "Wanashauriana kwa moyo mmoja." #Au "Wamefanya agano." 83:8 *Tnn., "Wamekuwa mkono kwa." 83:9 *Au "korongo la."

Wakawa mbolea juu ya
ardhi.
11 Wafanye viongozi wao
wawe kama Orebu na
Zeebu[a]
Na wakuu* wao kama Zeba
na Zalmuna,[b]
12 Kwa maana walisema: “Na
tuimiliki nchi ambamo
Mungu anakaa.”
13 Ee Mungu wangu, wafanye
wawe kama mchongoma
unaopeperushwa,*[c]
Kama majani makavu
yanayopeperushwa na
upepo.
14 Kama moto unaoteketeza
kabisa msitu,
Kama mwali wa moto
unaounguza milima,[d]
15 Wafuatie vivyo hivyo kwa
tufani yako[e]
Na kuwaogopesha kwa
dhoruba yako ya upepo.[f]
16 Funika nyuso zao kwa
aibu,*
Ili walitafute jina lako, Ee
Yehova.
17 Na waaibishwe na kuogo-
peshwa milele;
Na wafedheheshwe na
kuangamia;
18 Na watu wajue kwamba
wewe, ambaye jina lako
ni Yehova,[g]
Wewe peke yako ndiye
Uliye Juu Zaidi, juu ya
dunia yote.[h]

Kwa kiongozi; juu ya Gitithi.*
Muziki wa wana wa Kora.[i]

84 Jinsi linavyovutia
sana* hema lako
tukufu la ibada,[j]
Ee Yehova wa majeshi!
2 Nafsi yangu yote inata-
mani,
Naam, ninazimia kwa
kutamani,
Nyua za Yehova.[a]
Moyo wangu na mwili wa-
ngu humshangilia kwa
sauti Mungu aliye hai.
3 Hata ndege hupata makao
huko
Na mbayuwayu hujipatia
kiota,
Ambamo huyatunza maki-
nda wake
Karibu na madhabahu
yako tukufu, Ee Yehova
wa majeshi,
Mfalme wangu na Mungu
wangu!
4 Wenye furaha ni wale wa-
naokaa katika nyumba
yako![b]
Wanaendelea kukusifu.[c]
(*Sela*)
5 Wenye furaha ni watu wa-
naopata nguvu kutoka
kwako,[d]
Ambao mioyo yao ina-
tamani sana* barabara
kuu.
6 Wanapopita katika Bonde
la Mibaka,*
Wanalifanya kuwa mahali
penye chemchemi;
Na mvua ya mapema huli-
visha# baraka.
7 Wataendelea kutembea
kutoka nguvu hadi
nguvu zaidi;[e]
Kila mmoja wao hufika
mbele za Mungu kule
Sayuni.
8 Ee Yehova Mungu wa ma-
jeshi, isikie sala yangu;

**SURA YA 83**
*a* Amu 7:25
*b* Amu 8:21
*c* Isa 17:13
*d* Zb 144:5, Nah 1:6
*e* Isa 30:30
*f* Zb 11:6
*g* Kut 6:3, Zb 68:4, Isa 42:8, Isa 54:5
*h* Zb 59:13, Zb 92:8, Da 4:17

**SURA YA 84**
*i* 2Nya 20:19
*j* Zb 27:4, Zb 43:3, Zb 46:4

**Safu ya 2**
*a* Zb 42:1, 2, Zb 63:1, 2
*b* Zb 23:6, Zb 65:4
*c* 1Nya 25:7, Zb 150:1
*d* Zb 28:7
*e* Zb 18:32, Isa 40:29-31, Hab 3:19

**83:11** *Au “viongozi.” **83:13** *Au “kama mbaruti.” **83:16** *Tnn., “Jaza nyuso zao aibu.” **84:Uta** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **84:1** *Au “linavyopendwa sana.”

**84:5** *Tnn., “inakazia.” **84:6** *Au “bonde lenye vichaka vya mibaka.” #Au labda, “Na mfundishaji hujifunika mwenyewe.”

Sikiliza, Ee Mungu wa
Yakobo. (*Sela*)
9 Tazama, ngao yetu[a] na
Mungu wetu,*
Utazame uso wa mtiwa-
mafuta wako.[b]
10 Kwa maana siku moja ka-
tika nyua zako ni bora
kuliko siku elfu moja
kwingineko![c]
Ninachagua kusimama
kwenye kizingiti cha
nyumba ya Mungu
wangu
Badala ya kukaa katika
mahema ya uovu.
11 Kwa maana Yehova Mungu
ni jua[d] na ngao;[e]
Yeye hutoa kibali na
utukufu.
Yehova hatawanyima
jambo lolote jema
Wale wanaotembea kwa
utimilifu.[f]
12 Ee Yehova wa majeshi,
Mwenye furaha ni mtu
anayekutumaini.[g]

Kwa kiongozi.
Muziki wa wana wa Kora.[h]

**85** Ee Yehova, umeionye-
sha kibali nchi yako;[i]
Uliwarudisha watu wa
Yakobo waliokuwa wa-
metekwa.[j]
2 Umelisamehe kosa la watu
wako;
Ulisamehe* dhambi yao
yote.[k] (*Sela*)
3 Uliizuia ghadhabu yako
yote;
Uliiacha hasira yako kali.[l]
4 Turudishe,* Ee Mungu wa
wokovu wetu,
Na uache kutukasirikia.[m]
5 Je, utatughadhibikia
milele?[a]
Je, utaendelea kukasirika
kizazi baada ya kizazi?
6 Je, hutatuhuisha tena
Ili watu wako washangilie
kwa sababu yako?[b]
7 Ee Yehova, tutendee kwa
upendo mshikamanifu,[c]
Nawe utupe wokovu wako.
8 Nitasikiliza jambo ambalo
Mungu wa kweli Yehova
anasema,
Kwa maana atawaambia
watu wake kuhusu ama-
ni,[d] washikamanifu
wake,
Lakini wasianze tena ku-
jiamini kupita kiasi.[e]
9 Kwa hakika wokovu wake
uko karibu na wale wa-
naomwogopa,[f]
Ili utukufu wake ukae kati-
ka nchi yetu.
10 Upendo mshikamanifu
utakutana na uaminifu;
Uadilifu utabusiana na
amani.[g]
11 Uaminifu utachipuka du-
niani,
Na uadilifu utatazama chi-
ni kutoka mbinguni.[h]
12 Naam, Yehova atatoa kili-
cho chema,*[i]
Na nchi yetu itazaa mavu-
no yake.[j]
13 Uadilifu utatembea mbele
zake[k]
Na kutengeneza njia kwa
ajili ya hatua zake.

Sala ya Daudi.

**86** Tega sikio lako,* Ee Ye-
hova, nawe unijibu,
Kwa maana ninateseka
nami ni maskini.[l]

**SURA YA 84**
a Mwa 15:1
b 1Sa 2:10
c Zb 26:8; Zb 27:4; Zb 43:3, 4
d Zb 27:1; Isa 60:19, 20
e Kum 33:29; 2Sa 22:3; Zb 144:2
f Zb 34:9; Zb 37:18
g Zb 146:5; Yer 17:7

**SURA YA 85**
h 2Nya 20:19
i Law 26:42; Yoe 2:18
j Ezr 2:1; Yer 30:18; Eze 39:25
k Yer 50:20; Mik 7:18
l Zb 103:9; Isa 12:1
m Zb 80:3, 4

**Safu ya 2**
a Zb 74:1; Zb 79:5
b Ezr 3:11; Yer 33:10, 11
c Omb 3:22
d Isa 57:19
e Kum 8:17, 18; Zb 78:7
f Isa 46:13
g Zb 72:3; Isa 32:17
h Isa 26:9; Isa 45:8
i Zb 84:11; Yak 1:17
j Law 26:4; Zb 67:6; Isa 25:6; Isa 30:23
k Zb 89:14

**SURA YA 86**
l Zb 34:6; Isa 66:2

**84:9** *Au labda, “Itazame ngao yetu, Ee Mungu.” **85:2** *Tnn., “Uliifunika.” **85:4** *Au “Tukusanye tena.”

**85:12** *Au “ufanisi.” **86:1** *Au “Inama chini na unisikilize.”

2 Ulinde uhai wangu,* kwa maana mimi ni mshikamanifu.[a]
Mwokoe mtumishi wako anayekutumaini,
Kwa maana wewe ni Mungu wangu.[b]
3 Nionyeshe kibali, Ee Yehova,[c]
Kwa maana ninakulilia wewe mchana kutwa.[d]
4 Mfanye mtumishi wako ashangilie,
Kwa maana ninakugeukia wewe,* Ee Yehova.
5 Kwa maana wewe, Ee Yehova, ni mwema[e] na uko tayari kusamehe;[f]
Una upendo mwingi mshikamanifu kwa wote wanaokuitia.[g]
6 Ee Yehova, sikiliza sala yangu;
Na usikilize sihi zangu za kuomba msaada.[h]
7 Ninakuitia wewe katika siku ninayotaabika,[i]
Kwa maana utanijibu.[j]
8 Hakuna yeyote aliye kama wewe kati ya miungu, Ee Yehova,[k]
Hakuna kazi zilizo kama kazi zako.[l]
9 Mataifa yote uliyoyaumba
Yatakuja na kuinama mbele zako, Ee Yehova,[m]
Nayo yatalitukuza jina lako.[n]
10 Kwa maana wewe ni mkuu, nawe unafanya mambo yanayostaajabisha;[o]
Wewe ni Mungu, wewe peke yako.[p]
11 Nifundishe, Ee Yehova, kuhusu njia yako.[q]
Nitatembea katika kweli yako.[a]
Unganisha moyo wangu* ili niliogope jina lako.[b]
12 Ninakusifu, Ee Yehova Mungu wangu, kwa moyo wangu wote,[c]
Nami nitalitukuza jina lako milele,
13 Kwa maana upendo wako mshikamanifu ni mkuu kwangu,
Nawe umeuokoa uhai wangu* kutoka katika vina vya Kaburi.#[d]
14 Ee Mungu, watu wenye kimbelembele wanainuka dhidi yangu;[e]
Kundi la wanaume wakatili wanataka kuniua,*
Nao hawakuheshimu kamwe.#[f]
15 Lakini wewe, Ee Yehova, ni Mungu mwenye rehema na huruma,*
Si mwepesi wa hasira, nawe una upendo mwingi mshikamanifu na uaminifu.#[g]
16 Nigeukie na kunionyesha kibali.[h]
Mpe mtumishi wako nguvu zako,[i]
Na umwokoe mwana wa kijakazi wako.
17 Nionyeshe ishara ya* wema wako,
Ili wale wanaonichukia waione na kuaibika.
Kwa maana wewe, Ee Yehova, ni msaidizi wangu na mfariji wangu.

**SURA YA 86**
a Zb 37:28
b 2Nya 16:9
c Zb 57:1
d Zb 25:5
e Zb 25:8, Zb 145:9, Lu 18:19
f Isa 55:7, Mik 7:18
g Zb 130:7
h Zb 17:1
i Zb 18:6
j Zb 116:1
k Kut 15:11, Zb 96:5, 1Ko 8:5, 6
l Kum 3:24, Zb 104:24
m Isa 2:2, 3, Zek 14:9, Ufu 7:9, 10
n Ufu 15:4
o Zb 72:18, Da 6:27
p Kum 6:4, Zb 83:18, Isa 44:6, 1Ko 8:4
q Zb 27:11, Zb 119:33, Zb 143:8, Isa 54:13

**Safu ya 2**
a Zb 43:3
b Mhu 12:13, Yer 32:39
c Mt 22:37
d Ayu 33:28, Zb 56:13, Zb 116:8
e 2Sa 15:12
f Zb 10:4, Zb 54:3
g Kut 34:6, Ne 9:17, Yon 4:2
h Zb 25:16
i Zb 28:7

**86:2** * Au “Ilinde nafsi yangu.” **86:4** * Au “ninakuinulia wewe nafsi yangu.”

**86:11** * Au “Nipe moyo ambao haujagawanyika.” **86:13** * Au “umeiokoa nafsi yangu.” # Au “Sheoli.” Angalia Kamusi, uku. 2012. **86:14** * Au “wanaitafuta nafsi yangu.” # Au “hawajakuweka mbele yao.” **86:15** * Au “neema.” # Au “kweli.” **86:17** * Au “uthibitisho wa.”

Muziki wa wana wa Kora.[a] Wimbo.

**87** Msingi wa jiji lake uko
katika milima mitaka-
tifu.[b]
2 Yehova anapenda mala-
ngo ya Sayuni[c]
Kuliko mahema yote ya
Yakobo.
3 Mambo matukufu yanase-
mwa kukuhusu, Ee jiji la
Mungu wa kweli.[d] (*Sela*)
4 Nitamhesabu Rahabu[e] na
Babiloni kuwa kati ya
wale wanaonijua* mimi;
Tazama, Ufilisti na Tiro,
pamoja na Kushi.
Itasemwa hivi: "Huyu ali-
zaliwa humo."
5 Na kuhusu Sayuni itase-
mwa:
"Kila mtu alizaliwa humo."
Na Aliye Juu Zaidi atamwi-
marisha kabisa.
6 Yehova atatangaza hivi
atakapoyaandikisha
mataifa:
"Huyu alizaliwa humo."
(*Sela*)
7 Waimbaji[f] na wale wa-
naocheza dansi za
mzunguko[g] watasema:
"Chemchemi zangu zote
zimo ndani yako."*[h]

Wimbo. Muziki wa wana wa Kora.[i] Kwa kiongozi; kwa mtindo wa Mahalathi,* uimbwe kwa zamu. Maskili* ya Hemani[j] Mwezra.

**88** Ee Yehova, Mungu wa
wokovu wangu,[k]
Wakati wa mchana ninalia
kwa sauti,
Na usiku ninakuja mbele
zako.[l]
2 Sala yangu na ikufikie,[m]
Tega sikio lako* usikie ki-
lio changu cha kuomba
msaada.[a]
3 Kwa maana nafsi* yangu
imejaa msiba,[b]
Na uhai wangu uko kwe-
nye kingo za Kaburi.#[c]
4 Tayari nimehesabiwa mio-
ngoni mwa wale
wanaoshuka shimoni;*[d]
Nimekuwa mtu asiye na
uwezo wowote,#[e]
5 Aliyeachwa kati ya watu
waliokufa
Kama waliouawa wanaola-
la kaburini,
Ambao huwakumbuki
tena
Na ambao wametengwa
mbali na utunzaji* wako.
6 Umeniweka katika shimo
lenye kina kirefu sana,
Sehemu zenye giza, shimo
kubwa.*
7 Ghadhabu yako inanile-
mea sana,[f]
Nawe unanilemea kwa ma-
wimbi yako yenye nguvu.
(*Sela*)
8 Umewafukuza rafiki za-
ngu mbali sana nami;[g]
Umenifanya niwe kitu ki-
nachowachukiza.
Nimenaswa na siwezi kuto-
roka.
9 Jicho langu limedhoofika
kwa sababu ya mateso
yangu.[h]
Ee Yehova, ninakulilia
mchana kutwa;[i]
Ninakunyooshea mikono
yangu.

SURA YA 87
a 2Nya 20:19
b Zb 48:1
c Zb 78:68; Zb 132:13
d Zb 48:2; Isa 60:14
e Zb 89:10; Isa 30:7
f 1Nya 15:16
g Zb 150:4
h Zb 46:4

SURA YA 88
i 2Nya 20:19
j 1Fa 4:30, 31; 1Nya 2:6
k Zb 27:9; Isa 12:2
l Zb 22:2
m 1Fa 8:30

Safu ya 2
a Zb 141:1
b Zb 71:20
c Isa 38:10
d Zb 143:7
e Zb 31:12
f Zb 90:7; Zb 102:10
g Ayu 19:13, 19; Zb 31:11; Zb 142:4
h Ayu 17:7; Zb 42:3; Omb 3:49
i Zb 55:17

**87:4** * Au "wanaonitambua." **87:7** * Au "Kwangu mimi, wewe ni chanzo cha vitu vyote." **88:Uta; 88:3** * Angalia Kamusi, uku. 2012. **88:2** * Au "Inama chini na unisikilize." **88:3** # Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012. **88:4** * Au "kaburini." # Au "mtu asiye na nguvu." **88:5** * Tnn., "mkono." **88:6** * Au "abiso." Angalia Kamusi, uku. 2012.

10 Je, utawatendea maajabu
waliokufa?
Je, wale waliokufa ambao
hawana uwezo wanawe-
za kuinuka na kukusifu?[a]
(*Sela*)
11 Je, upendo wako mshi-
kamanifu utatangazwa
kaburini,
Na uaminifu wako mahali
pa maangamizi?*
12 Je, maajabu yako yatajuli-
kana gizani
Au uadilifu wako katika
nchi ya waliosahauliwa?[b]
13 Lakini bado ninakulilia
unisaidie, Ee Yehova,[c]
Kila asubuhi sala yangu
inakufikia.[d]
14 Kwa nini, Ee Yehova, una-
nikataa?*[e]
Kwa nini unanificha uso
wako?[f]
15 Tangu nilipokuwa kijana,
Nimeteseka nami niko ka-
ribu kuangamia;[g]
Nimekufa ganzi kwa sa-
babu ya mambo
yanayotisha unayoruhu-
su yanipate.
16 Hasira yako inayowaka
inanilemea;[h]
Vitisho vyako vinanianga-
miza.
17 Vinanizunguka mchana
kutwa kama maji;
Vinanizingira ili kunibana
pande zote.*
18 Umewafukuza rafiki za-
ngu na wenzangu mbali
sana nami;[i]
Giza limekuwa mwenza-
ngu.

**88:11** *Au "katika Abadoni." **88:14** *Au "unaikataa nafsi yangu." **88:17** *Au labda, "Vinanizingira vyote kwa pamoja."

SURA YA 88
*a* Ayu 14:14, Zb 115:17, Isa 38:18
*b* Mhu 2:16, Mhu 8:10, Mhu 9:5
*c* Zb 46:1
*d* Zb 55:17, Zb 119:147
*e* Zb 43:2
*f* Ayu 13:24, Zb 13:1
*g* Ayu 17:1
*h* Zb 102:10
*i* Ayu 19:13, Zb 31:11, Zb 38:11, Zb 142:4

Safu ya 2

SURA YA 89
*a* 1Fa 4:30, 31, 1Nya 2:6
*b* 1Nya 16:41, Isa 54:10
*c* 2Sa 7:8, 1Fa 8:16, Lu 1:32, 33
*d* Zb 132:11, Eze 34:23, Ho 3:5, Yoh 7:42
*e* 1Nya 17:11, Ufu 22:16
*f* 2Sa 7:12, 13, Ebr 1:8
*g* Zb 40:5, Zb 71:19
*h* Ayu 38:7
*i* Isa 6:2, 3
*j* Da 7:9, 10
*k* 1Sa 2:2, Zb 84:12
*l* Kum 32:4

Maskili.* Wa Ethani[a] Mwezra.

89 Nitaimba kuhusu jinsi
Yehova anavyoonye-
sha upendo
mshikamanifu milele.
Kwa kinywa changu nina-
vitangazia vizazi vyote
uaminifu wako.
2 Kwa maana nimesema:
"Upendo mshikamanifu
utajengwa* milele,[b]
Nawe umeuimarisha ka-
bisa uaminifu wako
mbinguni."
3 "Nimefanya agano pamoja
na yule niliyemchagua;[c]
Nimemwapia Daudi mtu-
mishi wangu:[d]
4 'Nitauimarisha kabisa
uzao wako*[e] milele,
Nami nitakijenga kiti cha-
ko cha ufalme kwa vizazi
vyote.'"[f] (*Sela*)
5 Mbingu zinasifu maajabu
yako, Ee Yehova,
Naam, uaminifu wako
katika kutaniko la wata-
katifu.
6 Kwa maana ni nani
mbinguni anayeweza ku-
linganishwa na Yehova?[g]
Ni nani miongoni mwa
wana wa Mungu[h] aliye
kama Yehova?
7 Mungu anaogopwa katika
baraza* la watakatifu;[i]
Yeye ni mtukufu na mwe-
nye kuogopesha kwa
wote wanaomzunguka.[j]
8 Ee Yehova Mungu wa
majeshi,
Ni nani aliye na nguvu
kama wewe, Ee Yah?[k]
Uaminifu wako unakuzu-
nguka.[l]

**89:Uta** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **89:2** *Au "utadumu." **89:4** *Tnn., "Nitaiimarisha kabisa mbegu yako." **89:7** *Au "kusanyiko."

9 Unautawala msukosuko
wa bahari;[a]
Mawimbi yake yanapoinuka, unayatuliza.[b]
10 Umemponda Rahabu[c]
kama mtu aliyeuawa.[d]
Kwa mkono wako wenye
nguvu umewatawanya
maadui wako.[e]
11 Mbingu ni zako, na dunia
ni yako;[f]
Nchi inayozaa na vinavyoijaza[g]—umeviumba.
12 Kaskazini na kusini—uliziumba;
Tabori[h] na Hermoni[i] hulisifu kwa shangwe jina
lako.
13 Mkono wako una uwezo;[j]
Mkono wako una nguvu;[k]
Mkono wako wa kuume
umekwezwa.[l]
14 Uadilifu na haki ndio msingi wa kiti chako cha
ufalme;[m]
Upendo mshikamanifu
na uaminifu husimama
mbele zako.[n]
15 Wenye furaha ni watu
wanaojua kelele za shangwe.[o]
Ee Yehova, wanatembea
katika nuru ya uso wako.
16 Wanashangilia mchana
kutwa kwa sababu ya
jina lako,
Na kwa sababu ya uadilifu
wako wanakwezwa.
17 Kwa maana wewe ni utukufu wa nguvu zao,[p]
Na kwa kibali chako nguvu
zetu zinakwezwa.*[q]
18 Kwa maana ngao yetu ni
ya Yehova,
Mfalme wetu ni wa Mtakatifu wa Israeli.[r]
19 Wakati huo uliwaambia
hivi washikamanifu
wako katika maono:
"Nimempa nguvu aliye
hodari;[a]
Nimemkweza aliyechaguliwa kutoka miongoni
mwa watu.[b]
20 Nimempata Daudi mtumishi wangu;[c]
Kwa mafuta yangu
matakatifu nimemtia
mafuta.[d]
21 Mkono wangu utamtegemeza,[e]
Na mkono wangu utamwimarisha.
22 Hakuna adui atakayemtoza ushuru,
Na hakuna mwovu atakayemkandamiza.[f]
23 Nitawavunja maadui wake
vipandevipande kutoka
mbele yake[g]
Na kuwaangamiza wale
wanaomchukia.[h]
24 Uaminifu wangu na
upendo wangu mshikamanifu uko pamoja
naye,[i]
Na katika jina langu nguvu
zake zitakwezwa.*
25 Nitauweka mkono wake*
juu ya bahari
Na mkono wake wa kulia
juu ya mito.[j]
26 Atasema kwa sauti: 'Wewe
ni Baba yangu,
Mungu wangu na Mwamba
wa wokovu wangu.'[k]
27 Nami nitamfanya kuwa
mzaliwa wa kwanza,[l]
Aliye juu zaidi kati ya
wafalme wa dunia.[m]
28 Nitadumisha upendo
wangu mshikamanifu
kumwelekea milele,[n]

89:17 *Tnn., "pembe yetu inakwezwa."
89:24 *Tnn., "pembe yake itakwezwa."
89:25 *Au "Nitaweka mamlaka yake."

SURA YA 89
a Yer 31:35
b Zb 65:7; Zb 107:29
c Isa 30:7
d Kut 14:26; Kut 15:4
e Kut 3:20; Kum 4:34; Lu 1:51
f 1Ko 10:26
g 1Nya 29:11; Zb 50:12
h Yos 19:22, 23
i Kum 3:8; Yos 12:1
j Kut 6:6
k Kut 13:3
l Zb 44:3
m Kum 32:4; Zb 71:19; Ufu 15:3
n Kut 34:6; Yer 9:24
o Hes 10:10; Zb 98:6
p Zb 28:7
q 1Sa 2:10
r Zb 2:6

Safu ya 2
a 1Sa 18:14
b 2Sa 7:8
c Mdo 13:22
d 1Sa 16:12, 13; Mdo 10:38
e Zb 80:17; Isa 42:1
f 1Nya 17:9
g 2Sa 3:1; 2Sa 7:9
h Zb 110:1
i 2Sa 7:15; 1Nya 17:13; Mdo 13:34
j 1Fa 4:21; Zb 72:8
k 2Sa 22:47; Zb 18:2
l Zb 2:7; Ebr 1:5
m 1Ti 6:15; Ufu 1:5; Ufu 19:16
n Mdo 13:34

Na agano langu nililofanya
pamoja naye halitavunji-
ka kamwe.[a]
29 Nitauimarisha uzao wake*
milele
Na kukifanya kiti chake
cha ufalme kidumu
kama mbingu.[b]
30 Wanawe wakiiacha sheria
yangu
Na wasipotembea kulinga-
na na maagizo yangu,*
31 Wakizivunja sheria zangu
Na wasiposhika amri
zangu,
32 Basi nitaadhibu uasi wao*
kwa fimbo[c]
Na kosa lao kwa viboko.
33 Lakini sitaacha kamwe
kumtendea kwa upendo
wangu mshikamanifu[d]
Wala sitakosa kutimiza
ahadi yangu.*
34 Sitavunja agano langu[e]
Wala kubadili maneno ya-
liyosemwa na midomo
yangu.[f]
35 Nimeapa katika utakatifu
wangu, mara moja kwa
wakati wote;
Sitamwambia Daudi
uwongo.[g]
36 Uzao wake utadumu*
milele;[h]
Kiti chake cha ufalme ki-
tadumu kama jua mbele
zangu.[i]
37 Kama mwezi, kitaimari-
shwa kabisa milele
Kama shahidi mwaminifu
angani." (*Sela*)
38 Lakini wewe mwenyewe
umemtupa mbali na
kumkataa;[a]
Umemkasirikia sana
mtiwa-mafuta wako.
39 Umelikataa kwa dharau
agano ulilofanya na mtu-
mishi wako;
Umelichafua* taji lake kwa
kulitupa ardhini.
40 Umezivunja kuta zake
zote za mawe;*
Umezifanya ngome zake
kuwa magofu.
41 Wote wanaopita karibu
naye wamempora;
Yeye ni shutuma kwa jirani
zake.[b]
42 Umewapa ushindi wapi-
nzani wake;*[c]
Umewafanya maadui wake
wote washangilie.
43 Pia umeusukuma nyuma
upanga wake,
Na kumfanya ashindwe
vitani.
44 Umekomesha fahari yake
Na kukitupa ardhini kiti
chake cha ufalme.
45 Umefupisha siku zake za
ujana;
Umemvisha aibu. (*Sela*)
46 Ee Yehova, utaendelea
kujificha mpaka lini?
Utajificha milele?[d]
Je, ghadhabu yako itae-
ndelea kuwaka kama
moto?
47 Kumbuka jinsi maisha
yangu yalivyo mafupi![e]
Je, uliwaumba wanadamu
wote bila kusudi?
48 Ni mwanadamu gani ana-
yeweza kuishi na asione
kifo kamwe?[f]

**SURA YA 89**
*a* 2Sa 23:5; Zb 89:34
*b* Isa 9:7; Yer 33:17; Ebr 1:8
*c* 2Sa 7:14; 1Fa 11:14, 31
*d* 2Sa 7:15; 1Fa 11:32, 36
*e* Yer 33:20, 21
*f* Yak 1:17
*g* Hes 23:19; Zb 132:11
*h* 2Sa 7:16, 17; Zb 72:17; Isa 11:1; Yer 23:5; Yoh 12:34; Ufu 22:16
*i* Da 7:14; Lu 1:32, 33

**Safu ya 2**
*a* 1Nya 28:9
*b* Kum 28:37
*c* Kum 28:25
*d* Zb 13:1
*e* Ayu 7:7; Zb 39:5
*f* Ayu 30:23; Zb 49:7, 9

**89:29** *Tnn., "Nitaiimarisha mbegu yake." **89:30** *Au "hukumu zangu." **89:32** *Au "kutotii kwao." **89:33** *Tnn., "Wala kuwa mwongo kuhusu uaminifu wangu." **89:36** *Tnn., "Mbegu yake itadumu."

**89:39** *Au "Umelitia unajisi." **89:40** *Au "Umeyavunja mabanda yake yote ya mawe." **89:42** *Tnn., "Umeuinua juu mkono wa kulia wa maadui wake."

Je, anaweza kujiokoa
mwenyewe* kutoka kati-
ka nguvu za Kaburi?#
(*Sela*)
49 Yako wapi matendo yako
ya zamani ya upendo
mshikamanifu, Ee
Yehova,
Ambayo ulimwapia Daudi
katika uaminifu wako?[a]
50 Kumbuka, Ee Yehova, dhi-
haka ambazo watumishi
wako wanavurumishiwa;
Jinsi ninavyolazimika ku-
vumilia* dhihaka za
mataifa yote;
51 Jinsi ambavyo maadui
wako wamevurumisha
matusi, Ee Yehova;
Jinsi ambavyo wameitu-
kana kila hatua ya
mtiwa-mafuta wako.
52 Yehova na asifiwe milele.
Amina na Amina.[a]

**89:48** * Au "kuiokoa nafsi yake." # Tnn., "mkono wa Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012.

**89:50** * Tnn., "kubeba kifuani mwangu."

SURA YA 89
a 2Sa 7:12-15, Zb 132:11, Isa 55:3

Safu ya 2
a Zb 41:13, Zb 72:18

## KITABU CHA NNE
## (Zaburi 90-106)

Sala ya Musa, mtu wa
Mungu wa kweli.[a]

**90** Ee Yehova, umekuwa
makao yetu*[b] katika
vizazi vyote.
2 Kabla milima haijazaliwa
Au kabla hujaiumba* du-
nia na nchi inayozaa,[c]
Tangu milele hadi milele,
wewe ni Mungu.[d]
3 Unamfanya mwanadamu
anayeweza kufa arudi
mavumbini;
Unasema: "Rudini, enyi
wanadamu."[e]
4 Kwa maana miaka elfu
moja machoni pako ni
kama siku ya jana amba-
yo tayari imepita,[f]
Kama kesha moja tu la
usiku.
5 Unawafagilia mbali;[g]
wanakuwa kama usi-
ngizi tu;
Asubuhi, wao ni kama ma-
jani yanayochipuka.[h]
6 Asubuhi yanachanua
maua na kusitawi,
Lakini ifikapo jioni yame-
nyauka na kukauka.[a]
7 Kwa maana tumemezwa
na hasira yako[b]
Na kutishwa na ghadhabu
yako.
8 Unayaweka makosa yetu
mbele zako;*[c]
Siri zetu zinafichuliwa na
nuru ya uso wako.[d]
9 Siku zetu zinadidimia*
kwa sababu ya ghadhabu
yako;
Na miaka yetu hufikia ki-
komo kama mnong'ono.#
10 Urefu wa maisha yetu ni
miaka 70,
Au miaka 80[e] ikiwa mtu
ana nguvu za pekee.*
Lakini imejaa taabu na hu-
zuni;
Nayo hupita haraka, nasi
hutokomea.[f]
11 Ni nani anayeweza kue-
lewa nguvu za hasira
yako?

**90:1** * Au labda, "kimbilio letu." **90:2** * Au "hujatokeza kama kwa uchungu wa kuzaa."

**90:8** * Au "Unajua makosa yetu." **90:9** * Au "Maisha yetu yanadidimia." # Au "kupiga kite." **90:10** * Au "kwa sababu ya uwezo wa pekee."

SURA YA 90
a Kum 33:1
b Kum 33:27, Zb 91:1
c Yer 10:12
d Zb 93:2, Isa 40:28, Hab 1:12, 1Ti 1:17, Ufu 1:8, Ufu 15:3
e Mwa 3:19, Zb 104:29, Zb 146:3, 4, Mhu 3:20, Mhu 12:7
f 2Pe 3:8
g Ayu 9:25
h Zb 103:15, 1Pe 1:24

Safu ya 2
a Ayu 14:2
b Hes 17:12, 13, Kum 32:22
c Yer 16:17
d Met 24:12, Ebr 4:13
e 2Sa 19:34, 35
f Ayu 14:10, Zb 78:39, Lu 12:20, Yak 4:13, 14

Ghadhabu yako ni kubwa
kama hofu unayostahili
kuonyeshwa.[a]
12 Tufundishe jinsi ya kuhe-
sabu siku zetu[b]
Ili tupate moyo wa hekima.
13 Rudi, Ee Yehova![c] Hali
hiyo itadumu mpaka
lini?[d]
Wahurumie watumishi
wako.[e]
14 Tushibishe asubuhi kwa
upendo wako mshikama-
nifu,[f]
Ili tupaze sauti kwa sha-
ngwe na kushangilia[g]
siku zetu zote.
15 Tufanye tushangilie kuli-
ngana na siku ambazo
umetutesa,[h]
Kwa kadiri ya miaka mingi
tuliyopata msiba.[i]
16 Watumishi wako na waone
utendaji wako,
Na wana wao waone fahari
yako.[j]
17 Kibali chako, Ee Yehova
Mungu wetu, na kiwe juu
yetu;
Na uifanikishe* kazi ya mi-
kono yetu.
Naam, ifanikishe# kazi ya
mikono yetu.[k]

**91** Yeyote anayekaa maha-
li pa siri pa Aliye Juu
Zaidi[l]
Ataishi katika kivuli cha
Mweza-Yote.[m]
2 Nitamwambia Yehova:
“Wewe ni kimbilio langu
na ngome yangu,[n]
Mungu wangu ninayemtu-
maini.”[o]
3 Kwa maana atakuokoa
usinaswe na mtego wa
mwindaji wa ndege,

**90:17** *Au “uimarishe kabisa.” #Au “ii-
marishe kabisa.”

SURA YA 90
a Isa 33:14
Lu 12:5
b Zb 39:4
c Zb 6:4
d Zb 89:46
e Kum 32:36
Zb 135:14
f Zb 36:7
Zb 51:1
Zb 63:3
Zb 85:7
g Zb 149:2
h Zb 30:5
i Kum 2:14
j Hes 14:31
Yos 23:14
k Zb 127:1
Met 16:3
Isa 26:12
1Ko 3:7

SURA YA 91
l Zb 27:5
Zb 31:20
Zb 32:7
m Zb 57:1
n Zb 18:2
Met 18:10
o Met 3:5

Safu ya 2
a Kut 19:4
Kum 32:11
Ru 2:12
b Zb 57:3
Zb 86:15
c Mwa 15:1
Zb 84:11
d Zb 121:4, 6
Isa 60:2
e Zb 64:2, 3
Isa 54:17
f Kut 12:13
g Zb 71:3
Zb 90:1
h Met 12:21
i 2Fa 6:17
Zb 34:7
Mt 18:10
j Kut 23:20
Ebr 1:7, 14
k Isa 63:9

Kutoka kwa ugonjwa wa
kuambukiza unaoanga-
miza.
4 Kwa manyoya yake ataku-
funika,
Nawe utapata kimbilio chi-
ni ya mabawa yake.[a]
Uaminifu wake[b] utakuwa
ngao kubwa[c] na ukuta
wa ulinzi.*
5 Hutaogopa vitisho vya
usiku,[d]
Wala mshale unaoruka
mchana,[e]
6 Wala ugonjwa wa kua-
mbukiza unaonyemelea
gizani,
Wala maangamizi yana-
yoharibu wakati wa
adhuhuri.
7 Elfu moja wataanguka
kando yako
Na elfu kumi mkono wako
wa kulia,
Lakini hayatakukaribia
wewe.[f]
8 Utayaona tu kwa macho
yako
Unaposhuhudia adhabu*
ya waovu.
9 Kwa sababu ulisema: “Ye-
hova ni kimbilio langu,”
Umemfanya Aliye Juu Zai-
di kuwa makao* yako;[g]
10 Hutapatwa na msiba,[h]
Na hakuna pigo litakaloka-
ribia hema lako.
11 Kwa maana atawaagiza
malaika zake[i] kukuhusu
wewe,
Ili kukulinda katika njia
zako zote.[j]
12 Watakubeba mikononi
mwao,[k]

**91:4** *Au “boma.” **91:8** *Tnn., “ma-
lipo.” **91:9** *Au labda, “ngome; ki-
mbilio.”

Ili mguu wako usigonge
jiwe.[a]
13 Utamkanyaga mwanasi-
mba na swila;
Utamkanyagia chini simba
mwenye manyoya mare-
fu shingoni na nyoka
mkubwa.[b]
14 Mungu alisema: “Kwa
sababu ananipenda,*
nitamwokoa.[c]
Nitamlinda kwa sababu
analijua# jina langu.[d]
15 Ataniita, nami nitamjibu.[e]
Nitakuwa pamoja naye ka-
tika taabu.[f]
Nitamwokoa na kumtu-
kuza.
16 Nitamshibisha kwa mai-
sha marefu,[g]
Nami nitamfanya aone
matendo yangu ya
wokovu.”*[h]

Muziki. Wimbo wa siku ya Sabato.

92 Ni vema kukushukuru,
Ee Yehova[i]
Na kuliimbia sifa* jina
lako, Ee Uliye Juu Zaidi,
2 Kutangaza upendo wako
mshikamanifu[j] asubuhi
Na uaminifu wako nyakati
za usiku,
3 Kwa kinanda cha nyuzi
kumi na kwa udi,
Kwa sauti tamu ya kinubi.[k]
4 Kwa maana umenifanya
nishangilie, Ee Yehova,
kwa sababu ya matendo
yako;
Kwa sababu ya kazi za
mikono yako ninapaza
sauti kwa shangwe.
5 Jinsi kazi zako zilivyo
kuu, Ee Yehova![l]
Jinsi mawazo yako yalivyo
na kina sana![a]
6 Mtu yeyote asiyetumia
akili hawezi kuyajua;
Na hakuna mtu yeyote mji-
nga anayeweza kuelewa
hili:[b]
7 Waovu wanapochipuka
kama magugu*
Na watenda mabaya wote
wanapositawi,
Ni ili waangamizwe
milele.[c]
8 Lakini wewe umekwezwa
milele, Ee Yehova.
9 Kwa kweli, watazame maa-
dui wako wakishindwa,
Ee Yehova,
Tazama jinsi maadui wako
watakavyoangamia;
Watenda maovu wote wa-
tatawanywa.[d]
10 Lakini utazikweza nguvu
zangu kama za* fahali
mwitu;
Nitailainisha ngozi yangu
kwa mafuta mapya.[e]
11 Macho yangu yatawaa-
ngalia maadui wangu
wakishindwa;[f]
Masikio yangu yatasikia
kuhusu kuangamia kwa
watu waovu wanaonisha-
mbulia.
12 Lakini waadilifu watasita-
wi kama mtende
Na kuwa wakubwa kama
mwerezi kule Lebanoni.[g]
13 Wamepandwa katika nyu-
mba ya Yehova;
Wanasitawi katika nyua za
Mungu wetu.[h]
14 Hata wakati wa uzeeni*
wataendelea kunawiri;[i]

SURA YA 91
a Zb 37:24
Mt 4:6
Lu 4:10, 11
b Lu 10:19
c Zb 18:2
d Zb 9:10
Met 18:10
e Ro 10:13
Ebr 5:7
f Zb 138:7
Isa 43:2
g Zb 21:1, 4
Met 3:1, 2
h Isa 45:17

SURA YA 92
i Zb 50:23
j Isa 63:7
k 1Nya 15:16
1Nya 25:6
2Nya 29:25
l Zb 40:5
Zb 145:4
Mhu 3:11
Ufu 15:3

Safu ya 2
a Ayu 26:14
Ro 11:33
b Zb 14:1
1Ko 2:14
c Zb 37:35, 38
Yer 12:1-3
d Kum 28:7
Zb 68:1
e Zb 23:5
f Zb 37:34
g Zb 52:8
Isa 61:3
Isa 65:22
h Zb 100:4
i Zb 71:18
Met 16:31
Isa 40:31
Isa 46:4

91:14 *Tnn., “amejiunga nami.” #Au “analitambua.” 91:16 *Au “aone wokovu kutoka kwangu.” 92:1 *Au “kulipigia muziki.”

92:7 *Au “majani.” 92:10 *Tnn., “utaikweza pembe yangu kama ya.” 92:14 *Au “wakiwa na mvi.”

Wataendelea kuwa na nguvu* na kuwa wabichi,[a]
15 Wakitangaza kwamba Yehova ni mnyoofu.
Yeye ni Mwamba wangu,[b] ambaye hana ukosefu wowote wa uadilifu.

93 Yehova amekuwa Mfalme![c]
Amevaa adhama;
Yehova amevaa nguvu;
Huzivaa kama mshipi.
Dunia imeimarishwa kabisa;
Haiwezi kusogezwa.*
2 Kiti chako cha ufalme kiliimarishwa kabisa zamani za kale;[d]
Umekuwapo tangu milele.[e]
3 Mito imefurika, Ee Yehova,
Mito imefurika na kunguruma;
Mito inaendelea kufurika na kugonga kwa kishindo.
4 Ana nguvu kuliko sauti ya maji mengi,
Ana nguvu kuliko mawimbi makubwa ya bahari,[f]
Yehova ni mwenye fahari mbinguni.[g]
5 Vikumbusho vyako vinategemeka sana.[h]
Utakatifu unaipamba* nyumba yako nyakati zote,[i] Ee Yehova.

94 Ee Mungu wa kisasi, Yehova,[j]
Ee Mungu wa kisasi, angaza!
2 Inuka, Ee Mwamuzi wa dunia.[k]
Walipe wanachostahili watu wenye kiburi.[l]
3 Waovu wataendelea mpaka lini, Ee Yehova,
Waovu wataendelea mpaka lini kushangilia?[a]
4 Wanaropoka na kuongea kwa kiburi;
Watenda dhambi wote wanajigamba kujihusu.
5 Wanawaponda watu wako, Ee Yehova,[b]
Na kuukandamiza urithi wako.
6 Wanamuua mjane na mkaaji mgeni,
Na kuwaua mayatima.
7 Wanasema: "Yah haoni;[c]
Mungu wa Yakobo hatambui jambo hilo."[d]
8 Eleweni jambo hili, ninyi msiotumia akili;
Ninyi wajinga, ni lini mtakapoonyesha ufahamu?[e]
9 Yule aliyetengeneza* sikio, je, hawezi kusikia?
Yule aliyeumba jicho, je, hawezi kuona?[f]
10 Yule anayeyarekebisha mataifa, je, hawezi kukaripia?[g]
Yeye Ndiye anayewafundisha watu ujuzi![h]
11 Yehova anajua mawazo ya wanadamu,
Ya kwamba ni pumzi tu.[i]
12 Mwenye furaha ni mtu unayemrekebisha, Ee Yah,[j]
Unayemfundisha kwa sheria yako,[k]
13 Ili kumpa utulivu katika siku za msiba,
Mpaka shimo litakapochimbwa kwa ajili ya mwovu.[l]
14 Kwa maana Yehova hatawaacha watu wake,[m]

**92:14** * Tnn., "kuwa wanene." **93:1** * Au "kutikiswa." **93:5** * Au "unaifaa."

**94:9** * Tnn., "aliyelipanda."

**SURA YA 92**
a Yer 17:7, 8
b Kum 32:4

**SURA YA 93**
c Zb 96:10; Zb 97:1; Isa 52:7; Ufu 11:17; Ufu 19:6
d Zb 145:13
e Zb 90:2
f Zb 65:7
g Zb 8:1; Zb 76:4
h Zb 19:7; Zb 119:111
i Eze 43:12; 1Pe 1:16

**SURA YA 94**
j Kum 32:35; Nah 1:2; Ro 12:19
k Mwa 18:25; Mdo 17:31
l Zb 31:23

**Safu ya 2**
a Zb 73:3; Zb 74:10
b Zb 14:4
c Zb 59:2, 7; Eze 8:12
d Zb 10:4, 11; Zb 73:3, 11; Isa 29:15
e Met 1:22
f Zb 34:15
g Zb 9:5; Isa 10:12
h Zb 25:8; Isa 28:26; Yoh 6:45
i 1Ko 3:20
j Zb 119:71; Met 3:11; 1Ko 11:32; Ebr 12:5, 6
k Zb 19:8
l Zb 55:23; 2Pe 2:9
m 1Sa 12:22; Zb 37:28; Ebr 13:5

Wala hatautupa urithi
wake.[a]
15 Kwa maana kwa mara
nyingine tena hukumu
itakuwa ya uadilifu,
Na wote walio wanyoofu
moyoni wataifuata.
16 Ni nani atakayeinuka dhi-
di ya waovu kwa ajili
yangu?
Ni nani atakayenitetea
dhidi ya watenda maovu?
17 Ikiwa Yehova hangekuwa
msaidizi wangu,
Ningekuwa nimeangamia
upesi.*[b]
18 Niliposema: "Mguu wangu
unateleza,"
Upendo wako mshikama-
nifu, Ee Yehova,
uliendelea kunitege-
meza.[c]
19 Mahangaiko* yaliponile-
mea,#
Ulinifariji na kunibembe-
leza.△[d]
20 Je, kiti cha ufalme* che-
nye ufisadi kinaweza
kuungana nawe
Wakati kinapotunga ma-
tatizo kwa kutumia
sheria?#[e]
21 Wanamshambulia vikali
mwadilifu[f]
Na kumhukumu asiye na
hatia auawe.*[g]
22 Lakini Yehova atakuwa ki-
mbilio langu salama,*
Mungu wangu ni mwamba
wangu ninaokimbilia.[h]

**94:17** *Tnn., "nimekaa katika ukimya." **94:19** *Au "Mawazo yenye kufadhaisha." #Au "yalipokuwa mengi ndani yangu." △Au "Faraja zako ziliibembeleza nafsi yangu." **94:20** *Au "watawala; mahakimu." #Au "kwa kutoa amri." **94:21** *Tnn., "Na damu ya asiye na hatia wanaitangaza kuwa na hatia (ovu)." **94:22** *Au "kilele changu salama."

**SURA YA 94**
a Kum 32:9
b Zb 124:2, 3 2Ko 1:10
c 1Sa 2:9 Zb 37:24 Zb 121:3 Omb 3:22
d Zb 86:17 Flp 4:6, 7
e Isa 10:1 Da 6:7 Mdo 5:27, 28
f Zb 59:3
g 1Fa 21:13
h Zb 18:2

**Safu ya 2**
a Met 5:22 2Th 1:6
b 1Sa 26:9, 10

**SURA YA 95**
c 2Sa 22:47
d Zb 50:23 Zb 100:4
e Kut 18:11 Yer 10:10 1Ko 8:5, 6
f Amo 4:13 Amo 9:3
g Yer 5:22
h Mwa 1:9, 10
i Zb 100:3 Mt 4:10 Ufu 14:7
j Zb 23:1 Isa 40:11
k Ebr 3:7-11 Ebr 4:7
l Ebr 3:15

23 Atafanya matendo yao
maovu yawarudie.[a]
Atawaangamiza* kwa
uovu wao wenyewe.
Yehova Mungu wetu ata-
waangamiza.#[b]

**95** Njooni, na tumshangilie
Yehova kwa sauti!
Na tumpazie sauti kwa
ushindi Mwamba wetu
wa wokovu.[c]
2 Twendeni mbele zake*
tukiwa na shukrani;[d]
Na tuimbe na kumpazia
sauti kwa ushindi.
3 Kwa maana Yehova ni Mu-
ngu mkuu,
Mfalme mkuu juu ya miu-
ngu mingine yote.[e]
4 Sehemu zenye kina za
dunia zimo mkononi
mwake;
Vilele vya milima ni
vyake.[f]
5 Bahari, ambayo aliiumba,
ni yake,[g]
Na mikono yake ilitengene-
za nchi kavu.[h]
6 Njooni, tuabudu na kui-
nama;
Na tupige magoti mbele za
Yehova Muumba wetu.[i]
7 Kwa maana yeye ni Mungu
wetu,
Na sisi ni watu wa malisho
yake,
Kondoo anaowatunza.*[j]
Leo ikiwa mtaisikiliza sau-
ti yake,[k]
8 Msiufanye moyo wenu
kuwa mgumu kama mli-
vyofanya kule Meriba,*[l]

**94:23** *Tnn., "Atawanyamazisha." #Tnn., "atawanyamazisha." **95:2** *Tnn., "mbele za uso wake." **95:7** *Tnn., "wa mkono wake." **95:8** *Maana yake "Kugombana."

Kama katika siku ya Masa*
kule nyikani,[a]
9 Mababu zenu waliponija-
ribu;[b]
Walinipima, ingawa wali-
kuwa wameona matendo
yangu.[c]
10 Kwa miaka 40 nilichu-
kizwa na kizazi hicho,
nikasema:
"Wao ni watu wanaopoto-
ka sikuzote katika mioyo
yao;
Hawajazijua njia zangu."
11 Kwa hiyo niliapa kwa hasi-
ra yangu:
"Hawataingia katika
pumziko langu."[d]

96 Mwimbieni Yehova
wimbo mpya.[e]
Mwimbieni Yehova, dunia
yote![f]
2 Mwimbieni Yehova; lisifu-
ni jina lake.
Tangazeni habari njema za
wokovu wake siku baada
ya siku.[g]
3 Tangazeni utukufu wake
miongoni mwa mataifa,
Kazi zake zinazostaajabi-
sha miongoni mwa
mataifa yote.[h]
4 Yehova ni mkuu na ana-
stahili kusifiwa kuliko
wote.
Anaogopesha kuliko miu-
ngu mingine yote.
5 Miungu yote ya mataifa ni
miungu ya ubatili,[i]
Lakini Yehova ndiye aliye-
ziumba mbingu.[j]
6 Mbele zake kuna utukufu*
na fahari;[k]
Nguvu na uzuri umo maha-
li pake patakatifu.[l]

**95:8** *Maana yake "Kujaribu; Jaribu." **96:6** *Au "adhama."

SURA YA 95
a Kut 17:7
b Zb 78:18; 1Ko 10:9
c Hes 14:22, 23
d Mwa 2:3; Hes 14:22, 23; Ebr 4:3

SURA YA 96
e Zb 33:3; Zb 40:3; Zb 98:1; Zb 149:1; Isa 42:10
f 1Nya 16:23-25; Zb 66:4
g Zb 40:10; Zb 71:15; Isa 52:7
h Mt 28:19; 1Pe 2:9; Ufu 14:6
i Zb 97:7; Isa 44:10
j 1Nya 16:26; 1Ko 8:4
k Kut 24:9, 10; Isa 6:1-3; Eze 1:27, 28; Ufu 4:2, 3
l 1Nya 16:27; 1Nya 29:11

Safu ya 2
a 1Nya 16:28-33; Zb 29:1
b Zb 29:2; Zb 72:19
c Zb 93:1; Zb 97:1; Ufu 11:15; Ufu 19:6
d Zb 67:4; Zb 98:9
e Zb 98:7
f Zb 65:13
g 1Nya 16:33
h Mwa 18:25; Zb 9:8; Zb 98:9; Mdo 17:31; 2Pe 3:7
i Kum 32:4

7 Mpeni Yehova anachosta-
hili, enyi familia za
mataifa,
Mpeni Yehova anachosta-
hili kwa sababu ya
utukufu wake na
nguvu zake.[a]
8 Mpeni Yehova utukufu
ambao jina lake linasta-
hili;[b]
Leteni zawadi na mwingie
katika nyua zake.
9 Mwinamieni* Yehova
katika mapambo mata-
katifu;#
Tetemekeni mbele zake,
dunia yote!
10 Tangazeni miongoni mwa
mataifa: "Yehova ameku-
wa Mfalme![c]
Dunia imeimarishwa kabi-
sa, haiwezi kusogezwa.*
Atayahukumu# mataifa
kwa haki."[d]
11 Mbingu na zishangilie, du-
nia na iwe na shangwe;
Bahari na ingurume na
vitu vyote vinavyoijaza;[e]
12 Mashamba na vitu
vyote vilivyomo na
vishangilie.[f]
Wakati uleule miti yote
ya msituni na ishangilie
kwa sauti[g]
13 Mbele za Yehova, kwa
maana anakuja,*
Anakuja kuihukumu
dunia.
Ataihukumu kwa uadilifu
dunia inayokaliwa[h]
Na mataifa kwa uaminifu
wake.[i]

**96:9** *Au "Mwabuduni." #Au labda, "kwa sababu ya fahari ya utakatifu wake." **96:10** *Au "kutikiswa." #Au "Ataamua kesi ya." **96:13** *Au "amekuja."

**97** Yehova amekuwa
Mfalme![a]
Dunia na iwe na shangwe.[b]
Na visiwa vyake vingi
vishangilie.[c]
**2** Mawingu na giza zito vina-
mzunguka;[d]
Uadilifu na haki ndio msi-
ngi wa kiti chake cha
ufalme.[e]
**3** Moto hutangulia mbele
zake[f]
Na kuwateketeza kabisa
maadui wake pande
zote.[g]
**4** Umeme wake wa radi
huiangazia nchi;
Dunia huona na kute-
temeka.[h]
**5** Milima huyeyuka kama
nta mbele za Yehova,[i]
Mbele za Bwana wa dunia
yote.
**6** Mbingu hutangaza uadili-
fu wake,
Na mataifa yote huona
utukufu wake.[j]
**7** Wote wanaoabudu sana-
mu yoyote ya kuchongwa
na waaibishwe,[k]
Wale wanaojigamba ku-
husu miungu yao ya
ubatili.[l]
Mwinamieni,* enyi miungu
yote.[m]
**8** Sayuni husikia na kufu-
rahi;[n]
Miji ya Yuda ina* shangwe
Kwa sababu ya hukumu
zako, Ee Yehova.[o]
**9** Kwa maana wewe, Ee Ye-
hova, ndiye Uliye Juu
Zaidi, juu ya dunia yote;
Umekwezwa juu zaidi ya
miungu mingine yote.[p]
**10** Enyi mnaompenda Yeho-
va, chukieni maovu.[a]
Anaulinda uhai wa* washi-
kamanifu wake;[b]
Huwaokoa kutoka katika
mkono wa# mwovu.[c]
**11** Nuru imemwangazia mwa-
dilifu[d]
Na shangwe walio wanyoo-
fu moyoni.
**12** Shangilieni kwa sababu ya
Yehova, enyi waadilifu,
Na mlishukuru jina lake
takatifu.*

Muziki.

**98** Mwimbieni Yehova
wimbo mpya,[e]
Kwa maana ametenda
mambo yanayostaaja-
bisha.[f]
Mkono wake wa kuume,
mkono wake mtakatifu,
umeleta wokovu.*[g]
**2** Yehova ameutangaza
wokovu wake;[h]
Amefunua uadilifu wake
mbele ya mataifa.[i]
**3** Amekumbuka upendo
wake mshikamanifu na
uaminifu wake kwa nyu-
mba ya Israeli.[j]
Miisho yote ya dunia imeo-
na wokovu kutoka kwa*
Mungu wetu.[k]
**4** Mpazieni Yehova sauti ya
ushindi, dunia yote.
Changamkeni na kupaza
sauti kwa shangwe na
kuimba sifa.*[l]
**5** Mwimbieni sifa* Yehova
kwa kinubi,

**SURA YA 97**
a Zb 96:10; Ufu 11:16, 17; Ufu 19:6
b Isa 49:13
c Isa 60:9
d Kut 20:21
e Zb 99:4
f Zb 50:3; Da 7:9, 10
g Nah 1:2, 6; Mal 4:1
h Kut 19:16, 18; Zb 77:18; Zb 104:32
i Amu 5:5; Nah 1:5; Hab 3:6
j Hab 2:14
k Yer 10:14
l Isa 37:19
m Kut 12:12; Kut 18:11
n Isa 51:3
o Zb 48:11
p Kut 18:11; Isa 44:8

**Safu ya 2**
a Zb 34:14; Zb 101:3; Zb 119:104; Ro 12:9; Ebr 1:9
b Zb 37:28; Zb 145:20
c Da 3:28; Mt 6:13
d Zb 112:4; Met 4:18; Isa 30:26; Mik 7:9

**SURA YA 98**
e Zb 33:3; Zb 96:1; Zb 149:1; Isa 42:10
f Kut 15:11; Zb 111:2
g Kut 15:6; Isa 52:10; Isa 59:16; Isa 63:5
h Lu 2:30, 31
i Isa 5:16
j Law 26:42; Lu 1:54, 55
k Isa 49:6; Mdo 28:28; Ro 10:18
l Zb 47:1; Zb 67:4

**97:7** *Au “Mwabuduni.” **97:8** *Tnn., “Mabinti wa Yuda wana.”

**97:10** *Au “nafsi za.” #Tnn., “nguvu za.” **97:12** *Tnn., “muushukuru ukumbusho wake.” **98:1** *Au “umemletea ushindi.” **98:3** *Au “ushindi wa.” **98:4** *Au “kupiga muziki.” **98:5** *Au “Mpigieni muziki.”

Kwa kinubi na wimbo
mtamu.
6 Kwa tarumbeta na mlio
wa pembe,[a]
Pazeni sauti kwa ushindi
mbele za Mfalme,
Yehova.
7 Bahari na ingurume na
vitu vyote vinavyoijaza,
Dunia na wote wanaokaa
humo.
8 Mito na ipige makofi;
Milima na ipaze sauti pa-
moja kwa shangwe[b]
9 Mbele za Yehova, kwa
maana anakuja* kuihu-
kumu dunia.
Ataihukumu kwa uadilifu
dunia inayokaliwa[c]
Na mataifa kwa haki.[d]

99 Yehova amekuwa Mfal-
me.[e] Mataifa na
yatetemeke.
Anaketi kwenye kiti cha
ufalme juu ya* makeru-
bi.[f] Dunia na itikisike.
2 Yehova ni mkuu Sayuni,
Naye yuko juu ya mataifa
yote.[g]
3 Na walisifu jina lako kuu,[h]
Kwa maana linaogopesha,
nalo ni takatifu.
4 Yeye ni mfalme hodari
anayependa haki.[i]
Umeimarisha kabisa
mambo manyoofu.
Umetekeleza haki na uadi-
lifu[j] katika Yakobo.
5 Mkwezeni Yehova Mungu
wetu[k] na kuinama chini*
mbele ya kiti cha miguu
yake;[l]
Yeye ni mtakatifu.[m]
6 Musa na Haruni walikuwa
miongoni mwa makuhani
wake,[n]
Na Samweli alikuwa mio-
ngoni mwa wale
walioliita jina lake.[a]
Walikuwa wakimwita
Yehova,
Naye alikuwa akiwajibu.[b]
7 Alikuwa akiongea nao
kutoka katika nguzo
ya wingu.[c]
Walishika vikumbusho
vyake na amri aliyo-
wapa.[d]
8 Ee Yehova Mungu wetu,
uliwajibu.[e]
Ulikuwa Mungu uliyewasa-
mehe,[f]
Lakini uliwaadhibu* kwa
sababu ya dhambi wali-
zotenda.[g]
9 Mkwezeni Yehova Mungu
wetu[h]
Na mwiname chini* mbele
ya mlima wake mtakati-
fu,[i]
Kwa maana Yehova Mungu
wetu ni mtakatifu.[j]

Muziki wa shukrani.

100 Mpazieni Yehova
sauti ya ushindi,
dunia yote.[k]
2 Mtumikieni Yehova kwa
kushangilia.[l]
Njooni mbele zake kwa ke-
lele za shangwe.
3 Jueni* kwamba Yehova ni
Mungu.[m]
Yeye ndiye aliyetuumba,
na sisi ni mali yake.#[n]
Sisi ni watu wake na ko-
ndoo wa malisho yake.[o]
4 Ingieni katika malango
yake kwa shukrani,[p]
Katika nyua zake kwa
sifa.[q]

98:9 * Au "amekuja." 99:1 * Au labda, "katikati ya." 99:5 * Au "kuabudu."

99:8 * Tnn., "ulilipiza kisasi." 99:9 * Au "mwabudu." 100:3 * Au "Tambueni." # Au labda, "hatukujiumba wenyewe."

SURA YA 98
a Hes 10:10; 1Nya 15:28; 2Nya 29:27
b Isa 44:23
c Zb 9:8; Mdo 17:31
d Zb 67:4; Zb 96:10; Ro 2:6

SURA YA 99
e Zb 93:1; Ufu 11:17
f Kut 25:22
g Zb 83:18
h Zb 8:1; Zb 148:13; Ufu 15:4
i Ayu 36:6
j Kum 10:17, 18; Yer 9:24
k Kut 15:2
l 1Nya 28:2; Zb 132:7
m Law 19:2
n Kut 24:6; Hes 14:19, 20

Safu ya 2
a 1Sa 7:9
b Kut 15:24, 25; 1Sa 15:10
c Kut 19:9
d Kut 40:16; 1Sa 12:3
e Kum 9:19
f Mik 7:18
g Kut 34:6, 7
h Kut 15:2
i Zb 2:6
j 1Sa 2:2; Isa 6:3

SURA YA 100
k Zb 95:1, 2; Zb 98:4
l Kum 12:12; Ne 8:10
m Kum 6:4
n Zb 149:2
o Zb 95:6, 7; Eze 34:31; 1Pe 2:25
p Zb 50:23; Zb 66:13; Zb 122:1, 2
q Zb 65:4

Mshukuruni yeye; lisifuni
jina lake.[a]
5 Kwa maana Yehova ni
mwema;[b]
Upendo wake mshikamani-
fu unadumu milele,
Na uaminifu wake katika
vizazi vyote.[c]

Muziki wa Daudi.

101 Nitaimba kuhusu
upendo mshika-
manifu na haki.
Nitakuimbia sifa,* Ee
Yehova.
2 Nitatenda kwa busara na
bila lawama.*
Utanijia lini?
Nitatembea kwa utimilifu
wa moyo[d] ndani ya nyu-
mba yangu.
3 Sitaweka kitu chochote
kisichofaa* mbele ya ma-
cho yangu.
Ninachukia matendo ya
wale wanaokengeuka ku-
toka kwa jambo lililo
sawa;[e]
Sitashirikiana nao
kamwe.#
4 Moyo uliopotoka uko mba-
li nami;
Sitakubali* jambo lililo
ovu.
5 Yeyote anayemchongea ji-
rani yake kwa siri,[f]
Nitamnyamazisha.*
Yeyote aliye na macho ya
kiburi na moyo wenye
majivuno,
Sitamvumilia.
6 Nitawatazama waaminifu
wa dunia,
Ili wakae nami.
Yule anayetembea bila la-
wama* atanihudumia.
7 Hakuna mtu yeyote
mdanganyifu atakayekaa
katika nyumba yangu,
Na hakuna mwongo ataka-
yesimama mbele yangu.*
8 Kila asubuhi nitawanya-
mazisha* waovu wote wa
dunia,
Nitawaangamiza waovu
wote kutoka katika jiji la
Yehova.[a]

Sala ya mtu aliyekandamizwa,
anapokuwa amekata tamaa*
na kummwagia Yehova
mahangaiko yake.[b]

102 Ee Yehova, sikia sala
yangu;[c]
Kilio changu cha kuomba
msaada na kikufikie.[d]
2 Usinifiche uso wako nina-
pokuwa katika taabu.[e]
Nitegee sikio lako;*
Nijibu haraka
ninapokuita.[f]
3 Kwa maana siku zangu zi-
natoweka kama moshi,
Na mifupa yangu imeu-
ngua na kuwa myeusi
kama tanuru.[g]
4 Moyo wangu umepigwa
kama majani na ume-
nyauka,[h]
Kwa maana ninasahau
kula chakula changu.
5 Kwa sababu ya kilio
changu kikubwa cha
maumivu,[i]
Mifupa yangu inashikama-
na na nyama yangu.[j]
6 Mimi ni kama mwari wa
nyikani;

101:1 *Au "Nitakupigia muziki." 101:2 *Au "utimilifu." 101:3 *Au "cha ubatili." #Au "Matendo yao hayashikamani nami." 101:4 *Tnn., "Sitajua." 101:5 *Au "Nitamwangamiza." 101:6 *Au "kwa utimilifu." 101:7 *Tnn., "mbele ya macho yangu." 101:8 *Au "nitawaangamiza." 102:Uta *Au "anapokuwa dhaifu." 102:2 *Au "Inama chini na unisikilize."

SURA YA 100
a Zb 96:2; Ebr 13:15
b Zb 86:5; Lu 18:19
c Kut 34:6, 7; Kum 7:9; Zb 98:3

SURA YA 101
d 1Fa 9:4; Zb 78:70, 72
e Zb 97:10
f Met 20:19

Safu ya 2
a Met 20:8

SURA YA 102
b Zb 61:2; Zb 142:2
c Zb 55:1; Da 9:17
d Kut 2:23
e Zb 27:9; Omb 1:20
f Zb 143:7; Isa 65:24
g Omb 1:13
h Zb 143:4
i Zb 6:6; Zb 38:8
j Ayu 19:20; Met 17:22

Mimi ni kama bundi mdogo katikati ya magofu.
7 Nikilala sipati usingizi;*
Mimi ni kama ndege aliye peke yake juu ya paa.[a]
8 Mchana kutwa maadui wangu wananidhihaki.[b]
Wale wanaonidhihaki* wanatumia jina langu kama laana.
9 Kwa maana ninakula majivu kama mkate,[c]
Na kinywaji changu kimechanganyika na machozi,[d]
10 Kwa sababu ya hasira yako na ghadhabu yako,
Kwa maana uliniinua juu ili unitupe tu pembeni.
11 Siku zangu zinafifia kama kivuli,*[e]
Nami ninanyauka kama majani.[f]
12 Lakini wewe unadumu milele, Ee Yehova,[g]
Na umaarufu wako utadumu* katika vizazi vyote.[h]
13 Kwa hakika utainuka na kulionyesha rehema Sayuni,[i]
Kwa maana ni wakati wa kulionyesha kibali chako;[j]
Wakati uliowekwa umefika.[k]
14 Kwa maana watumishi wako wanayathamini mawe yake[l]
Nao wanayapenda hata mavumbi yake.[m]
15 Mataifa yataliogopa jina la Yehova,
Na wafalme wote wa dunia utukufu wako.[a]
16 Kwa maana Yehova atalijenga upya Sayuni;[b]
Atatokea katika utukufu wake.[c]
17 Ataisikiliza sala ya maskini;[d]
Hataidharau sala yao.[e]
18 Hili limeandikwa kwa ajili ya kizazi cha wakati ujao,[f]
Ili watu watakaozaliwa* baadaye wamsifu Yah.
19 Kwa maana yeye hutazama chini kutoka katika makao yake matakatifu yaliyo juu,[g]
Kutoka mbinguni Yehova huitazama dunia,
20 Ili asikie kilio cha maumivu cha mfungwa,[h]
Ili awaweke huru wale waliohukumiwa kifo,[i]
21 Ili jina la Yehova litangazwe Sayuni[j]
Na sifa yake Yerusalemu,
22 Mataifa na falme
Zinapokusanyika pamoja ili kumtumikia Yehova.[k]
23 Alininyang'anya nguvu zangu kabla ya wakati;
Alifupisha siku zangu.
24 Nikasema: "Ee Mungu wangu,
Usiniangamize nikiwa katikati ya maisha yangu,
Wewe ambaye miaka yako inadumu katika vizazi vyote.[l]
25 Zamani za kale uliiweka misingi ya dunia,
Na mbingu ni kazi ya mikono yako.[m]
26 Zitaangamia, lakini wewe utadumu;

102:7 *Au labda, "Nimekonda sana." 102:8 *Au "wanaonifanya nionekane mpumbavu." 102:11 *Au "ni kama kivuli kinachorefuka." 102:12 *Au "jina lako litadumu." Tnn., "ukumbusho wako utadumu."

102:18 *Tnn., "watakaoumbwa."

SURA YA 102
a Zb 38:11
b Zb 31:11; Zb 74:10; Zb 79:4
c Omb 3:15
d Zb 80:5
e Zb 39:5
f Ayu 14:1, 2; Zb 102:4
g Zb 90:2
h Kut 3:15
i Isa 49:15
j Isa 60:10
k Ezr 1:1, 2; Isa 40:2; Da 9:2
l Ne 2:3; Zb 137:5
m Zb 79:1

Safu ya 2
a Isa 60:3; Zek 8:22
b Zb 147:2; Yer 33:7
c Isa 60:1
d Da 9:20, 21
e Zb 22:24
f Zb 78:4; Ro 15:4
g 2Nya 16:9
h Kut 3:7; Isa 61:1
i 2Nya 33:12, 13; Zb 79:11
j Zb 9:13, 14; Zb 22:22; Isa 51:11
k Isa 11:10; Isa 49:22; Isa 60:3
l Zb 90:2; Hab 1:12; Ufu 1:8
m Zb 8:3; Isa 48:13; Ebr 1:10-12

Zote zitachakaa kama
vazi.
Na kama nguo utazibadili,
nazo zitatokomea.
27 Lakini wewe ni yuleyule,
na miaka yako haitaisha
kamwe.[a]
28 Watoto wa watumishi
wako watakaa kwa usalama,
Na uzao wao utaimarishwa
kabisa mbele zako."[b]

Wa Daudi.

**103** Nafsi yangu na imsifu Yehova;
Kila kitu kilicho ndani yangu na kilisifu jina lake
takatifu.
2 Nafsi yangu na imsifu
Yehova;
Nami nisisahau kamwe
mambo yote aliyotenda.[c]
3 Husamehe makosa yako
yote[d]
Na kuyaponya magonjwa
yako yote;[e]
4 Huukomboa uhai wako
kutoka shimoni*[f]
Na kukuvika taji la upendo
wake mshikamanifu na
rehema.[g]
5 Hukushibisha kwa vitu
vyema[h] maisha yako
yote,
Hivi kwamba ujana wako
unarudishwa upya kama
ule wa tai.[i]
6 Yehova hutenda kwa uadilifu[j] na haki
Kwa ajili ya wote wanaokandamizwa.[k]
7 Alimjulisha Musa njia
zake,[l]
Na wana wa Israeli matendo yake.[m]

103:4 *Au "kaburini."

SURA YA 102
a Ayu 36:26; Mal 3:6; Yak 1:17
b Isa 66:22

SURA YA 103
c Kum 8:2; Zb 105:5
d 2Sa 12:13; Isa 43:25
e Kut 15:26; Zb 41:3; Zb 147:3; Isa 33:24; Yak 5:15; Ufu 21:4
f Zb 56:13
g Mik 7:18
h Zb 23:5; Zb 65:4
i Zb 51:12; Isa 40:31
j Zb 9:8
k Zb 12:5; Met 22:22, 23; Yak 5:4
l Kut 24:4; Hes 12:8
m Zb 147:19

Safu ya 2
a Isa 55:7; Yak 5:11
b Kut 34:6; Yoe 2:13; Yon 4:2
c Zb 30:5
d Isa 57:16
e Ne 9:31
f Ezr 9:13; Zb 130:3; Isa 55:7
g Zb 103:17; Isa 55:9
h Law 16:21, 22; Isa 43:25; Yer 31:34
i Zb 78:38; Isa 49:15; Mal 3:17; Yak 5:15
j Zb 78:39
k Mwa 2:7
l Zb 90:5, 6; 1Pe 1:24
m Ayu 14:1, 2

8 Yehova ni mwenye rehema
na mwenye huruma,*[a]
Si mwepesi wa hasira
naye ana upendo mwingi
mshikamanifu.#[b]
9 Hatatafuta makosa sikuzote,[c]
Wala hataendelea kuwa na
hasira milele.[d]
10 Hajatutendea kulingana
na dhambi zetu,[e]
Wala hajatupa adhabu tuliyostahili kulingana na
makosa yetu.[f]
11 Kwa maana kama mbingu
zilivyo juu kuliko dunia,
Ndivyo upendo wake
mshikamanifu ulivyo
mkubwa kuelekea wale
wanaomwogopa.[g]
12 Kama mashariki ilivyo
mbali sana na magharibi,
Ndivyo alivyoweka dhambi
zetu mbali sana na sisi.[h]
13 Kama baba anavyowaonyesha wanawe rehema,
Ndivyo ambavyo Yehova
amewaonyesha rehema
wale wanaomwogopa.[i]
14 Kwa maana anajua vema
umbo letu,[j]
Akikumbuka kwamba sisi
ni mavumbi.[k]
15 Siku za mwanadamu anayeweza kufa ni kama za
majani;[l]
Yeye huchanua kama ua la
shambani.[m]
16 Lakini upepo unapovuma,
linatoweka,
Kana kwamba halikuwahi
kuwepo.*

103:8 *Au "neema." #Au "fadhili nyingi zenye upendo." 103:16 *Tnn., "Na mahali pake hapalijui tena."

**17** Lakini upendo mshikamanifu wa Yehova ni wa milele na milele*
Kuelekea wale wanaomwogopa,[a]
Na uadilifu wake kuelekea watoto wa watoto wao,[b]
**18** Kuelekea wale wanaolishika agano lake[c]
Na wale walio waangalifu ili kuyashika maagizo yake.
**19** Yehova amekiimarisha kabisa kiti chake cha ufalme mbinguni;[d]
Nao ufalme wake unatawala kila kitu.[e]
**20** Msifuni Yehova, enyi malaika wake wote,[f] mlio na nguvu nyingi,
Mnaotekeleza neno lake,[g] mkitii sauti yake.*
**21** Msifuni Yehova, enyi majeshi yake yote,[h]
Ninyi wahudumu wake mnaofanya mapenzi yake.[i]
**22** Msifuni Yehova, kazi zake zote,
Kila mahali anapotawala.*
Nafsi yangu yote na imsifu Yehova.

**104** Nafsi yangu na imsifu Yehova.[j]
Ee Yehova Mungu wangu, wewe ni mkuu sana.[k]
Umevaa utukufu* na fahari.[l]
**2** Umejifunika nuru[m] kama vazi;
Unazitandaza mbingu kama kitambaa cha hema.[n]
**3** Hujenga boriti za vyumba vyake vya juu katika maji yaliyo juu,*[a]
Akiyafanya mawingu kuwa gari lake,[b]
Akienda juu ya mabawa ya upepo.[c]
**4** Huwafanya malaika wake kuwa roho,
Wahudumu wake kuwa moto unaoteketeza kabisa.[d]
**5** Ameiimarisha dunia juu ya misingi yake;[e]
Haitasogezwa kutoka mahali pake* milele na milele.[f]
**6** Uliifunika kwa vilindi vya maji kama kwa vazi.[g]
Maji yalisimama juu ya milima.
**7** Kwa kemeo lako yalikimbia;[h]
Kwa sauti ya mngurumo wako yalikimbia kwa wasiwasi
**8** —Milima ilipanda[i] na mabonde yakashuka—
Mahali ulipokusudia yawepo.
**9** Uliweka mpaka ambao hayapaswi kuvuka,[j]
Ili yasiifunike dunia tena kamwe.
**10** Wewe hupeleka chemchemi katika mabonde;*
Kati ya milima zinatiririka.
**11** Zinawapa maji wanyama wote wa mwituni;
Punda mwitu hukata kiu yake.
**12** Juu yake ndege wa angani hukaa;
Wanaimba katikati ya majani mengi.

---

**103:17** *Au "tangu milele hadi milele." **103:20** *Tnn., "mkiisikia sauti ya neno lake." **103:22** *Au "Kila mahali pa enzi yake kuu." **104:1** *Au "adhama."

**104:3** *Tnn., "katika maji." **104:5** *Au "Haitatikiswa." **104:10** *Au "makorongo."

---

SURA YA 103
*a* Lu 1:50
*b* Kut 20:6
*c* Kut 19:5; Kum 7:9; Zb 25:10
*d* 2Nya 20:6; Isa 66:1
*e* Zb 47:2; Zb 145:13; Da 4:25
*f* Da 7:10
*g* 2Fa 19:35; Lu 1:19
*h* 1Fa 22:19; Zb 148:2; Lu 2:13, 14
*i* Mt 13:41; Ebr 1:7

SURA YA 104
*j* Zb 103:1
*k* Zb 86:10
*l* 1Nya 16:27; Eze 1:27, 28; Da 7:9
*m* Yak 1:17; 1Yo 1:5
*n* Isa 40:22

Safu ya 2
*a* Zb 18:11; Amo 9:6
*b* Kum 33:26; Isa 19:1
*c* 2Sa 22:11; Ayu 38:1
*d* Eze 1:13; Ebr 1:7, 14
*e* Ayu 38:4, 6; Zb 24:1, 2
*f* Mhu 1:4
*g* Mwa 1:2
*h* Mwa 1:9
*i* Met 8:25
*j* Ayu 38:8-10; Zb 33:7; Met 8:29; Yer 5:22

**13** Anainywesha milima maji
kutoka katika vyumba
vyake vya juu.[a]
Dunia hushibishwa kwa
matunda ya kazi zako.[b]
**14** Anaotesha majani kwa ajili ya ng'ombe
Na mimea kwa ajili ya matumizi ya wanadamu,[c]
Ili chakula kikue ardhini
**15** Na divai inayofanya moyo
wa mwanadamu ushangilie,[d]
Mafuta yanayofanya uso
ung'ae,
Na mkate unaotegemeza
moyo wa mwanadamu
anayeweza kufa.[e]
**16** Miti ya Yehova imetosheka,
Mierezi ya Lebanoni aliyopanda,
**17** Ambamo ndege hutengeneza viota.
Makao ya korongo[f] ni
miberoshi.
**18** Milima mirefu ni ya mbuzi
wa milimani;[g]
Majabali ni kimbilio la
wibari.[h]
**19** Ameuumba mwezi ili upime nyakati zilizowekwa;
Jua linajua vizuri wakati
wa kutua.[i]
**20** Wewe unaleta giza, usiku
unaingia,[j]
Wakati ambapo wanyama
wote wa mwituni
wanazunguka-zunguka.
**21** Wanasimba* hunguruma
ili wapate mawindo[k]
Na kutafuta chakula chao
kutoka kwa Mungu.[l]
**22** Jua linapochomoza,
Wanarudi na kulala katika
mapango yao.
**23** Mwanadamu huenda kwenye kazi yake,
Naye hufanya kazi kwa jasho mpaka jioni.
**24** Jinsi kazi zako zilivyo nyingi sana, Ee Yehova![a]
Umezifanya zote kwa
hekima.[b]
Dunia imejaa vitu ulivyoumba.
**25** Kisha kuna bahari, ni
kubwa sana na pana,
Imejaa viumbe walio hai
wasio na idadi, wadogo
kwa wakubwa.[c]
**26** Humo meli husafiri,
Na Lewiathani,*[d] uliyemuumba ili acheze
humo.
**27** Wote wanakungojea wewe
Uwape chakula chao kwa
wakati wake.[e]
**28** Wanakusanya unachowapa.[f]
Unapofumbua mkono
wako, wanashiba vitu
vyema.[g]
**29** Ukiuficha uso wako,
wanahangaika.
Ukiiondoa roho yao,
wanakufa na kurudi
mavumbini.[h]
**30** Ukiituma roho yako,
wanaumbwa,[i]
Nawe unaifanya ardhi iwe
na sura mpya.
**31** Utukufu wa Yehova utadumu milele.
Yehova atashangilia kwa
sababu ya kazi zake.[j]
**32** Huitazama dunia, inatetemeka;
Huigusa milima, inafuka
moshi.[k]
**33** Nitamwimbia Yehova[l] maisha yangu yote;

---

**104:21** * Au "Wanasimba wenye manyoya marefu shingoni."

**104:26** * Angalia Kamusi, uku. 2012.

SURA YA 104
a Ayu 38:37; Zb 147:8; Yer 10:13; Amo 9:6; Mt 5:45
b Zb 65:9; Mdo 14:17
c Mwa 1:29, 30; Mwa 9:3
d Mhu 9:7
e Mhu 10:19
f Yer 8:7
g Ayu 39:1
h Met 30:26
i Mwa 1:16; Zb 19:6; Yer 31:35
j Mwa 1:5; Zb 74:16; Isa 45:7
k Amo 3:4
l Zb 147:9

Safu ya 2
a Ne 9:6
b Met 3:19; Yer 10:12
c Mwa 1:21
d Ayu 41:1
e Zb 136:25; Zb 145:15; Zb 147:9; Mt 6:26
f Lu 12:24
g Zb 107:9; Zb 145:16
h Mwa 3:19; Ayu 34:14, 15; Zb 146:3, 4; Mhu 3:19, 20; Mhu 12:7
i Ayu 33:4; Mdo 17:28
j Mwa 1:31
k Kut 19:18
l Zb 13:6

Nitamwimbia sifa* Mungu
wangu maadamu nina-
ishi.[a]
34 Mawazo yangu na yampe-
ndeze.*
Nitashangilia kwa sababu
ya Yehova.
35 Watenda dhambi watato-
weka duniani,
Na waovu hawatakuwapo
tena.[b]
Nafsi yangu na imsifu Ye-
hova. Msifuni Yah!*

105 Mshukuruni
Yehova,[c] liitieni
jina lake,
Yajulisheni mataifa mate-
ndo yake![d]
2 Mwimbieni, mwimbieni
sifa,*
Tafakarini# kazi zake zote
zinazostaajabisha.[e]
3 Jivunieni jina lake taka-
tifu.[f]
Mioyo ya wale wanao-
mtafuta Yehova na
ishangilie.[g]
4 Mtafuteni Yehova[h] na ngu-
vu zake.
Utafuteni uso* wake
daima.
5 Kumbukeni kazi zinazo-
staajabisha alizofanya,
Miujiza yake na hukumu
alizotangaza,[i]
6 Enyi uzao wa* Abrahamu
mtumishi wake,[j]
Enyi wana wa Yakobo,
watu wake aliowa-
chagua.[k]
7 Yeye ni Yehova Mungu
wetu.[a]
Hukumu zake ziko duniani
kote.[b]
8 Anakumbuka agano lake
milele,[c]
Ahadi aliyotoa,* hata kufi-
kia vizazi elfu,[d]
9 Agano alilofanya na Abra-
hamu,[e]
Na kiapo alichomwapia
Isaka,[f]
10 Alichotoa kama amri kwa
Yakobo
Na kama agano la kudumu
kwa Israeli,
11 Akisema, "Nitakupa nchi
ya Kanaani[g]
Kuwa urithi wako ulioga-
wiwa."[h]
12 Wakati walipokuwa
wachache,[i]
Naam, wachache sana,
nao walikuwa wageni
nchini.[j]
13 Walitembeatembea kuto-
ka taifa moja hadi taifa
lingine,
Kutoka ufalme mmoja hadi
ufalme mwingine.[k]
14 Hakumruhusu mtu yeyote
awakandamize,[l]
Lakini kwa sababu yao ali-
wakaripia wafalme,[m]
15 Akisema, "Msiwaguse
watiwa-mafuta wangu,
Wala msiwatendee mana-
bii wangu jambo lolote
baya."[n]
16 Alileta njaa kali nchini;[o]
Alifanya wakose mikate.*
17 Alimtuma mtu awata-
ngulie

SURA YA 104
a Zb 146:2
b Zb 37:10, 38 Met 2:22

SURA YA 105
c Zb 136:1
d 1Nya 16:8-13 Zb 96:3 Zb 145:11, 12 Isa 12:4
e Zb 77:12 Zb 119:27
f Yer 9:24
g Zb 119:2
h Amo 5:4 Sef 2:3
i Kum 7:18, 19
j Kut 3:6
k Kut 19:5, 6 Isa 41:8

Safu ya 2
a Kut 20:2 Zb 100:3
b 1Nya 16:14-18 Isa 26:9 Ufu 15:4
c Ne 1:5
d Kum 7:9 Lu 1:72, 73
e Mwa 17:1, 2 Mwa 22:15-18
f Mwa 26:3
g Mwa 12:7 Mwa 13:14, 15 Mwa 15:18 Mwa 26:3 Mwa 28:13
h Zb 78:55
i Mwa 34:30
j Mwa 17:8 Mwa 23:4 1Nya 16:19-22 Mdo 7:4, 5
k Mwa 20:1 Mwa 46:6
l Mwa 31:7, 42
m Mwa 12:17 Mwa 20:2, 3
n Mwa 26:9, 11
o Mwa 41:30, 54 Mwa 42:5 Mdo 7:11

**104:33** *Au "Nitampigia muziki." **104:34** *Au labda, "Kutafakari kwangu kumhusu na kupendeze." **104:35** *Au "Haleluya!" "Yah" ni ufupisho wa jina Yehova. **105:2** *Au "mpigieni muziki." #Au labda, "Zungumzieni." **105:4** *Au "uwepo." **105:6** *Au "wazao wa." Tnn., "mbegu ya."

**105:8** *Tnn., "Neno aliloamuru." **105:16** *Tnn., "Aliuvunja kila ufito wa mikate." Labda ni fito zilizotumiwa kuhifadhia mikate.

Ambaye aliuzwa kuwa
mtumwa, Yosefu.[a]
18 Waliifunga* miguu yake
kwa pingu,[b]
Shingo yake ilitiwa katika
vyuma;#
19 Mpaka wakati ambapo
neno lake lilitimia,[c]
Neno la Yehova ndilo lililo-
msafisha.
20 Mfalme aliamuru afungu-
liwe,[d]
Mtawala wa mataifa aka-
mweka huru.
21 Akamweka kuwa bwana
mkubwa wa nyumba
yake,
Mtawala wa mali zake
zote,[e]
22 Ili awe na mamlaka juu
ya* wakuu wake kama
alivyopenda#
Na kuwafundisha wazee
wake hekima.[f]
23 Kisha Israeli akaja Misri,[g]
Na Yakobo akakaa akiwa
mgeni katika nchi ya
Hamu.
24 Mungu aliwafanya watu
wake waongezeke sana;[h]
Aliwafanya wawe na ngu-
vu kuliko maadui wao,[i]
25 Akaruhusu mioyo yao iba-
dilike ili wawachukie
watu wake,
Ili wapange njama dhidi ya
watumishi wake.[j]
26 Alimtuma Musa mtumishi
wake,[k]
Na Haruni,[l] aliyekuwa
amemchagua.
27 Walifanya ishara zake kati
yao,
Miujiza yake katika nchi ya
Hamu.[a]
28 Alilituma giza na nchi ika-
wa giza;[b]
Hawakuasi maneno yake.
29 Alibadili maji yao yakawa
damu
Na kuwaua samaki wao.[c]
30 Nchi yao ikajaa vyura,[d]
Hata katika vyumba vya
mfalme.
31 Aliagiza nzi wavamie
Na mbu* katika maeneo
yao yote.[e]
32 Aliibadili mvua yao ikawa
mvua ya mawe
Naye akatuma radi* katika
nchi yao.[f]
33 Aliipiga mizabibu yao na
mitini yao
Na kuivunjavunja miti ya
eneo lao.
34 Aliagiza nzige wavamie,
Nzige wachanga wasio na
idadi.[g]
35 Walikula kabisa mimea
yote nchini,
Nao wakala kabisa mazao
ya ardhi.
36 Kisha akamuua kila mza-
liwa wa kwanza katika
nchi yao,[h]
Mwanzo wa nguvu zao za
uzazi.
37 Aliwatoa nje watu wake
wakiwa na fedha na dha-
habu;[i]
Na hakuna yeyote katika
makabila yake aliyeji-
kwaa.
38 Misri ilishangilia walipoo-
ndoka,
Kwa maana hofu ya

SURA YA 105
a Mwa 37:28, 36; Mwa 45:4, 5; Mwa 50:20
b Mwa 39:20
c Mdo 7:10
d Mwa 41:14
e Mwa 41:39-41; Mwa 41:48; Mwa 45:8
f Mwa 41:33, 38
g Mwa 46:4, 6
h Kut 1:7; Mdo 7:17
i Kut 1:8, 9
j Kut 1:10; Mdo 7:18, 19
k Kut 3:10; Kut 4:12; Kut 6:11
l Kut 4:14; Kut 7:1

Safu ya 2
a Ne 9:10; Zb 78:43-51
b Kut 10:22, 23
c Kut 7:20, 21
d Kut 8:6
e Kut 8:17, 24
f Kut 9:23-26
g Kut 10:13-15
h Kut 12:29
i Mwa 15:13, 14; Kut 3:22; Kut 12:35, 36

**105:18** *Tnn., "Waliitesa." #Au "Nafsi yake iliingia katika chuma." **105:22** *Tnn., "Ili awafunge." #Au "kama nafsi ilivyotaka."

**105:31** *Aina ya mbu anayeitwa *hak-kin·nam′* katika Kiebrania. **105:32** *Au "miali ya moto."

Israeli* ilikuwa imewa-
shika.[a]
39 Alitandaza wingu ili liwa-
funike[b]
Na moto uangaze wakati
wa usiku.[c]
40 Waliomba, naye akaleta
kware;[d]
Aliendelea kuwashibisha
mkate kutoka mbinguni.[e]
41 Alifungua mwamba, maji
yakatiririka kutoka
humo;[f]
Maji hayo yalitiririka
jangwani kama
mto.[g]
42 Kwa maana aliikumbuka
ahadi takatifu aliyompa
Abrahamu mtumishi
wake.[h]
43 Kwa hiyo akawatoa watu
wake wakishangilia,[i]
Watu wake aliowachagua
aliwatoa kwa kilio cha
shangwe.
44 Aliwapa nchi za mataifa;[j]
Walirithi vitu ambavyo
mataifa mengine yali-
kuwa yametaabika
kuvipata,[k]
45 Ili waweze kutii maagizo
yake[l]
Na kushika sheria zake.
Msifuni Yah!*

**106** Msifuni Yah!*
Mshukuruni Yehova,
kwa maana yeye ni
mwema;[m]
Upendo wake mshikamani-
fu unadumu milele.[n]
2 Ni nani anayeweza kuta-
ngaza kikamili matendo
ya Yehova yenye nguvu
Au kutangaza matendo
yake yote yanayostahili
sifa?[a]
3 Wenye furaha ni wale wa-
naotenda haki,
Ambao sikuzote wanate-
nda yaliyo sawa.[b]
4 Nikumbuke, Ee Yehova,
unapowaonyesha kibali*
watu wako.[c]
Nitunze kwa matendo yako
ya wokovu,
5 Ili nifurahie wema unao-
waonyesha watu wako
uliowachagua,[d]
Ili nishangilie pamoja na
taifa lako,
Ili nikusifu kwa fahari* pa-
moja na urithi wako.
6 Tumetenda dhambi kama
mababu zetu;[e]
Tumetenda kosa; tumete-
nda uovu.[f]
7 Mababu zetu kule Misri
hawakuthamini* kazi
zako zinazostaajabisha.
Hawakukumbuka upendo
wako mwingi mshikama-
nifu,
Bali waliasi baharini,
kando ya Bahari
Nyekundu.[g]
8 Lakini aliwaokoa kwa ajili
ya jina lake,[h]
Ili kufanya nguvu zake
zijulikane.[i]
9 Aliikemea Bahari Nyeku-
ndu, ikakauka;
Aliwaongoza katika vilindi
vyake kana kwamba wa-
napitia jangwani;*[j]
10 Aliwaokoa kutoka mikono-
ni mwa adui yao[k]

**SURA YA 105**
a Kut 12:33
b Kut 14:19, 20
c Kut 13:21
d Zb 78:27
e Kut 16:12-15; Zb 78:24
f Kut 17:6; 1Ko 10:1, 4
g Zb 78:15, 16
h Mwa 12:7; Mwa 15:13, 14; Kut 2:24; Kum 9:5
i Hes 33:3
j Yos 11:23; Yos 21:43; Ne 9:22; Zb 78:55; Mdo 13:19
k Kum 6:10, 11; Yos 5:11, 12
l Kum 4:40

**SURA YA 106**
m Lu 18:19
n 1Nya 16:34; Ezr 3:11; Zb 103:17; Zb 107:1

**Safu ya 2**
a Zb 40:5
b Zb 15:1, 2; Isa 64:5
c Ne 5:19; Zb 51:18; Zb 119:132
d Kut 19:5
e Ne 9:16; Zb 78:8
f Ezr 9:6; Da 9:5
g Kut 14:11, 12
h Zb 143:11; Eze 20:14
i Kut 9:16; Ro 9:17
j Kut 14:21, 22
k Kut 14:30

**105:38** *Tnn., "hofu yao." **105:45; 106:1** *Au "Haleluya!" "Yah" ni ufupisho wa jina Yehova.

**106:4** *Au "nia njema." **106:5** *Au "nijigambe kukuhusu." **106:7** *Au "hawakuelewa maana ya." **106:9** *Au "nyikani."

Na kutoka mikononi mwa
adui aliwakomboa.[a]
11 Maji yaliwafunika maadui
wao;
Hakuna hata mmoja wao
aliyeokoka.*[b]
12 Kisha wakawa na imani
katika ahadi yake;[c]
Wakaanza kuimba sifa
yake.[d]
13 Lakini walisahau haraka
mambo aliyotenda;[e]
Hawakungojea ushauri
wake.
14 Walifuata tamaa zao za ki-
choyo nyikani;[f]
Walimjaribu Mungu ja-
ngwani.[g]
15 Aliwapa walichoomba,
Lakini akawapiga kwa
ugonjwa uliowadhoo-
fisha.[h]
16 Walimwonea wivu Musa
kambini
Na Haruni,[i] mtakatifu wa
Yehova.[j]
17 Kisha dunia ikafunguka
na kummeza Dathani
Na kuwafunika wale wa-
liokusanyika pamoja na
Abiramu.[k]
18 Moto uliwaka katika kundi
lao;
Mwali wa moto ukawateke-
teza kabisa waovu.[l]
19 Walitengeneza ndama
kule Horebu
Na kuiinamia sanamu ya
chuma;*[m]
20 Waliubadili utukufu
wangu
Kwa mfano wa ng'ombe
dume anayekula nyasi.[n]
21 Walimsahau Mungu[o] Mwo-
kozi wao,
Aliyetenda mambo makuu
nchini Misri,[a]
22 Kazi zinazostaajabisha ka-
tika nchi ya Hamu,[b]
Mambo yanayoogopesha
kwenye Bahari
Nyekundu.[c]
23 Alikuwa karibu kuamuru
waangamizwe,
Lakini Musa, mchaguliwa
wake, akaingilia kati*
Ili kuzuia hasira yake ina-
yoangamiza.[d]
24 Kisha wakaidharau ile
nchi inayotamanika;[e]
Hawakuwa na imani katika
ahadi yake.[f]
25 Waliendelea kunung'unika
katika mahema yao;[g]
Hawakuisikiliza sauti ya
Yehova.[h]
26 Kwa hiyo akainua
mkono wake na kuapa
kuwahusu
Kwamba angewaangusha
nyikani;[i]
27 Angewaangusha wazao
wao miongoni mwa ma-
taifa,
Naye angewatawanya kati-
ka nchi mbalimbali.[j]
28 Kisha wakajiunga* na iba-
da ya Baali wa Peori,[k]
Nao wakala dhabihu zilizo-
tolewa kwa waliokufa.#
29 Walimkasirisha kwa mate-
ndo yao,[l]
Na pigo likazuka miongoni
mwao.[m]
30 Lakini Finehasi alipoinuka
na kuingilia kati,
Pigo hilo lilikomeshwa.[n]

**106:11** *Au "aliyebaki." **106:19** *Au "sanamu ya kuyeyushwa."

**106:23** *Tnn., "akasimama kwenye pengo hilo mbele zake." **106:28** *Au "wakashikamana." #Yaani, dhabihu zilizotolewa kwa watu waliokufa au kwa miungu ambayo haina uhai.

**SURA YA 106**
a Isa 49:26
b Kut 14:13, 28
c Kut 14:31
d Kut 15:1
e Kut 15:24; Kut 16:2, 3; Kut 17:7
f Hes 11:4; Kum 9:22; 1Ko 10:6
g Kut 17:2; Zb 78:18; 1Ko 10:9; Ebr 3:8, 9
h Hes 11:31, 33; Zb 78:29-31
i Hes 16:3
j Law 21:8; Hes 16:5-7
k Hes 16:27, 32
l Hes 16:35
m Kut 32:4; Kum 9:12
n Kut 20:4
o Kum 32:18

**Safu ya 2**
a Kum 4:34
b Zb 78:51
c Kut 14:25
d Kut 32:10, 11; Kum 9:14, 19
e Hes 13:32; Kum 8:7-9
f Hes 14:11
g Hes 14:2; Kum 1:27
h Hes 14:22, 23
i Hes 14:28, 29; Ebr 3:11
j Law 26:33; Kum 4:27
k Hes 25:3; Ho 9:10
l Hes 25:6; Kum 32:16
m Hes 25:9; 1Ko 10:8
n Hes 25:7, 8

31 Na jambo hilo likahesabiwa kwake kuwa uadilifu
Katika vizazi vyote milele.[a]
32 Walimkasirisha kwenye maji ya Meriba,*
Na mambo yakamwendea Musa vibaya kwa sababu yao.[b]
33 Waliitia uchungu roho yake,
Naye akaongea bila kufikiri kwa midomo yake.[c]
34 Hawakuyaangamiza mataifa,[d]
Kama Yehova alivyokuwa amewaamuru.[e]
35 Lakini walichangamana na mataifa hayo[f]
Na kuzikubali* njia zao.[g]
36 Waliendelea kuabudu sanamu zao,[h]
Nazo zikawa mtego kwao.[i]
37 Waliwatoa dhabihu wana wao
Na mabinti wao kwa roho waovu.[j]
38 Waliendelea kumwaga damu isiyo na hatia,[k]
Damu ya wana wao na mabinti wao wenyewe
Ambao waliwatoa dhabihu kwa sanamu za Kanaani;[l]
Na nchi ikachafuliwa kwa umwagaji wa damu.
39 Wakawa wachafu kwa sababu ya kazi zao;
Walifanya ukahaba wa kiroho kwa matendo yao.[m]
40 Kwa hiyo hasira ya Yehova ikawaka dhidi ya watu wake,
Naye akauchukia sana urithi wake.

106:32 *Maana yake “Kugombana.”
106:35 *Au “kujifunza.”

SURA YA 106
a Hes 25:11-13
b Hes 20:2, 12; Hes 27:13, 14
c Hes 20:10
d Yos 16:10; Yos 17:12; Amu 1:21
e Hes 33:52; Kum 7:1, 2
f Yos 15:63; Amu 1:33
g Isa 2:6
h Amu 2:11, 12; 2Fa 17:12
i Kut 23:32, 33
j Kum 12:31; 2Fa 16:1, 3; 2Fa 17:17, 18; Yer 7:30, 31; 1Ko 10:20
k 2Fa 21:16
l Eze 16:20
m Yer 3:9

Safu ya 2
a Kum 32:30; Amu 3:8
b Amu 10:6-8
c Amu 10:11, 12; 1Sa 12:11
d Amu 4:1
e Amu 6:1-5
f Amu 2:18
g Amu 3:9
h Kut 34:6; Kum 32:36; Isa 63:7; Omb 3:32; Yoe 2:13
i Ezr 9:9
j Zb 79:9
k Yer 32:37
l 1Nya 16:35
m 1Nya 29:10; Zb 41:13; Lu 1:68

41 Aliwatia tena na tena mikononi mwa mataifa,[a]
Ili wale waliowachukia waweze kuwatawala.[b]
42 Maadui wao waliwakandamiza,
Nao wakatiishwa chini ya nguvu zao.*
43 Aliwaokoa mara nyingi,[c]
Lakini walikuwa wakiasi na kukosa kutii,[d]
Nao walikuwa wakifedheheshwa kwa sababu ya makosa yao.[e]
44 Lakini alikuwa akiona taabu yao[f]
Na kusikia kilio chao cha kuomba msaada.[g]
45 Na kwa ajili yao alikuwa akikumbuka agano lake,
Naye alikuwa akiwahurumia,* akichochewa na upendo wake mwingi# mshikamanifu.[h]
46 Alikuwa akisababisha wahurumiwe
Na wote waliowachukua mateka.[i]
47 Tuokoe, Ee Yehova Mungu wetu,[j]
Na kutukusanya kutoka katika mataifa[k]
Ili tulishukuru jina lako takatifu
Na tushangilie kukusifu wewe.*[l]
48 Yehova, Mungu wa Israeli, na asifiwe
Kwa umilele wote.*[m]
Na watu wote waseme, “Amina!”#
Msifuni Yah!△

106:42 *Tnn., “mkono wao.” 106:45 *Au “akighairi.” #Au “mkubwa; mkuu.” 106:47 *Au “tupate shangwe kwa kukusifu.” 106:48 *Au “Milele na milele.” #Au “Na iwe hivyo!” △Au “Haleluya!” “Yah” ni ufupisho wa jina Yehova.

## KITABU CHA TANO
## (Zaburi 107-150)

**107** Mshukuruni Yehova,
kwa maana yeye ni
mwema;[a]
Upendo wake mshikamani-
fu unadumu milele.[b]
2 Wale waliokombolewa*
na Yehova na waseme
jambo hilo,
Wale aliowakomboa kuto-
ka mikononi mwa# adui,[c]
3 Wale aliowakusanya pa-
moja kutoka katika nchi
mbalimbali,[d]
Kutoka mashariki na kuto-
ka magharibi,*
Kutoka kaskazini na kuto-
ka kusini.[e]
4 Walitangatanga nyikani,
jangwani;
Hawakupata njia ya kwe-
nda katika jiji ambamo
wangeweza kuishi.
5 Walikuwa na njaa na kiu;
Walidhoofika kwa sababu
ya uchovu.
6 Waliendelea kumlilia
Yehova walipokuwa
wakitaabika;[f]
Aliwaokoa kutoka katika
dhiki yao.[g]
7 Aliwaongoza kutembea
katika njia inayofaa[h]
Ili wafike katika jiji amba-
mo wangeweza kuishi.[i]
8 Watu na wamshukuru
Yehova[j] kwa sababu ya
upendo wake mshikama-
nifu
Na kwa sababu ya kazi
zake zinazostaajabisha
anazowatendea wana-
damu.[k]

**107:2** *Au "walionunuliwa." #Au "kati-ka nguvu za." **107:3** *Au "Kutoka ma-pambazuko ya jua na kutoka machweo ya jua."

SURA YA 107
a Lu 18:19
b 1Nya 16:34 Zb 103:17
c Isa 35:10 Yer 15:21 Mik 4:10
d Zb 106:47 Yer 29:14
e Isa 43:5, 6 Yer 31:8
f Ho 5:14, 15
g Isa 41:17
h Isa 30:21
i Ne 11:3
j 1Nya 16:8
k Zb 40:5

Safu ya 2
a Zb 34:10 Isa 55:2 Lu 1:53
b Zb 106:43 Omb 3:42
c Law 26:21
d Zb 68:6 Zb 146:7 Isa 49:8, 9 Isa 61:1
e Omb 3:22
f Isa 45:1, 2
g Yer 2:19
h Omb 3:39

9 Kwa maana amewatoshe-
leza wenye kiu*
Na kuwashibisha wenye
njaa# kwa vitu vyema.[a]
10 Baadhi yao walikuwa wa-
kiishi katika giza zito
sana,
Wafungwa walioteseka na
kufungwa kwa vyuma.
11 Kwa maana walikuwa wa-
meliasi neno la Mungu;
Waliudharau ushauri wa
Aliye Juu Zaidi.[b]
12 Kwa hiyo aliinyenyekeza
mioyo yao kupitia
taabu;[c]
Walijikwaa, na hakukuwa
na yeyote wa kuwasa-
idia.
13 Walimlilia Yehova awa-
saidie walipokuwa
wakitaabika;
Akawaokoa kutoka katika
dhiki yao.
14 Aliwatoa katika giza zito
sana,
Na kuzikata pingu zao.[d]
15 Watu na wamshukuru
Yehova kwa sababu ya
upendo wake mshikama-
nifu[e]
Na kwa sababu ya kazi
zake zinazostaajabisha
anazowatendea wana-
damu.
16 Kwa maana ameivunja mi-
lango ya shaba
Na kuyakata makomeo ya
chuma.[f]
17 Walikuwa wapumbavu,
nao wakateseka[g]
Kwa sababu ya makosa
yao na dhambi zao.[h]

**107:9** *Au "amezitosheleza nafsi zilizo-kauka." #Au "kuzishibisha nafsi zenye njaa."

18 Walipoteza hamu ya kula
kila aina ya chakula;*
Waliyakaribia malango ya
kifo.
19 Walikuwa wakimlilia Yeho-
va awasaidie walipokuwa
wakitaabika;
Naye alikuwa akiwaokoa
kutoka katika dhiki yao.
20 Alikuwa akituma neno
lake na kuwaponya[a]
Na kuwaokoa kutoka ka-
tika mashimo ambamo
walikuwa wamenaswa.
21 Watu na wamshukuru Ye-
hova kwa sababu ya
upendo wake mshikama-
nifu
Na kwa sababu ya kazi
zake zinazostaajabisha
anazowatendea wana-
damu.
22 Na watoe dhabihu za shu-
krani[b]
Na kutangaza kazi zake
kwa kilio cha shangwe.
23 Wale wanaosafiri kwa meli
baharini,
Wanaofanya biashara yao
kwenye maji mengi,[c]
24 Wameziona kazi za Yehova
Na kazi zake zinazostaaja-
bisha zilizo vilindini;[d]
25 Jinsi dhoruba ya upepo
inavyoinuka kwa neno
lake,[e]
Na kuyainua mawimbi ya
bahari.
26 Hayo huinuka juu angani;
Hushuka chini kwa nguvu
vilindini.
Ujasiri wao* huyeyuka
kwa sababu ya msiba
unaokaribia.
27 Wao hugaagaa na kupepe-
suka kama mlevi,
Na ustadi wao wote unako-
sa manufaa kabisa.[a]
28 Kisha wanamlilia Yehova
kwa sauti wanapotaabi-
ka,[b]
Naye huwaokoa kutoka
katika dhiki yao.
29 Yeye huituliza dhoruba ya
upepo;
Mawimbi ya bahari hunya-
maza.[c]
30 Wanashangilia yanapo-
tulia,
Naye huwaongoza kwenda
kwenye bandari wanayo-
tamani.
31 Watu na wamshukuru
Yehova kwa sababu ya
upendo wake mshika-
manifu
Na kwa sababu ya kazi
zake zinazostaajabisha
anazowatendea wana-
damu.[d]
32 Na wamkweze katika kuta-
niko la watu,[e]
Na wamsifu katika baraza
la* wazee.
33 Yeye hubadili mito kuwa
jangwa,
Na chemchemi za maji
kuwa ardhi iliyokauka,[f]
34 Nchi inayozaa kuwa
nchi iliyoharibika yenye
chumvi,[g]
Kwa sababu ya uovu wa
wale wanaokaa humo.
35 Yeye hulibadili jangwa
kuwa madimbwi ya maji
yenye matete,
Na nchi kavu kuwa chem-
chemi za maji.[h]
36 Huwafanya wenye njaa
wakae humo,[i]
Ili wajenge jiji ambamo
wanaweza kuishi.[j]

107:18 * Au "Walichukia kabisa vyakula vyote." 107:26 * Au "Nafsi yao."

107:32 * Tnn., "kwenye kiti cha."

SURA YA 107
a Zb 147:3
b Law 7:12; Zb 50:14
c 2Nya 9:21; Eze 27:9
d Mwa 1:21; Zb 104:25
e Zb 135:7; Yer 10:13; Yon 1:4

Safu ya 2
a Yon 1:4, 13
b Yon 1:14
c Zb 65:7; Zb 89:9; Yon 1:15
d Zb 105:5
e Zb 111:1
f 1Fa 17:1, 7; Isa 42:15; Amo 4:7
g Mwa 13:10; Kum 29:22, 23
h 2Fa 3:17; Isa 35:7; Isa 41:18
i Zb 146:7; Lu 1:53
j Zb 107:7

**37** Wanapanda mbegu mashambani na kupanda mashamba ya mizabibu[a]
Yanayozaa mazao mengi.[b]
**38** Huwabariki, nao huongezeka sana;
Haachi ng'ombe wao wapungue.[c]
**39** Kisha wanakuwa wachache tena na kuaibishwa
Kwa sababu ya ukandamizaji, msiba, na huzuni.
**40** Huwamwagia wakuu dharau
Na kuwafanya watangetange jangwani kusiko na njia.[d]
**41** Lakini huwalinda* maskini ili wasikandamizwe[e]
Na kufanya familia zao ziwe nyingi kama kundi la kondoo.
**42** Wanyoofu huona hilo na kushangilia;[f]
Lakini waovu wote hufunga vinywa vyao.[g]
**43** Yeyote aliye na hekima atayachunguza mambo hayo[h]
Naye atatafakari kwa makini matendo ya Yehova ya upendo mshikamanifu.[i]

Wimbo. Muziki wa Daudi.

**108** Moyo wangu uko imara, Ee Mungu.
Nitaimba na kupiga muziki kwa nafsi yangu yote.*[j]
**2** Amka, Ee kinanda; nawe pia, Ee kinubi.[k]
Nitayaamsha mapambazuko.
**3** Nitakusifu miongoni mwa mataifa, Ee Yehova,
Nami nitakuimbia sifa* miongoni mwa mataifa.
**4** Kwa maana upendo wako mshikamanifu ni mkubwa, uko juu kama mbingu,[a]
Na uaminifu wako, unafika mpaka angani.
**5** Ukwezwe juu ya mbingu, Ee Mungu;
Utukufu wako na uwe juu ya dunia yote.[b]
**6** Ili wapendwa wako waokolewe,
Tuokoe kwa mkono wako wa kuume na unijibu.[c]
**7** Mungu ameongea katika utakatifu wake:*
"Nitashangilia, nitawagawia Shekemu[d] kuwa urithi,
Nami nitawapimia Bonde la# Sukothi.[e]
**8** Gileadi[f] ni yangu, na Manase ni yangu,
Na Efraimu ni kofia ya kukinga* kichwa changu;[g]
Yuda ni fimbo yangu ya kiongozi.[h]
**9** Moabu ni beseni langu la kuogea.[i]
Nitatupa kiatu changu juu ya Edomu.[j]
Nitapaza sauti kwa ushindi juu ya Ufilisti."[k]
**10** Ni nani atakayenipeleka kwenye lile jiji lenye ngome?
Ni nani atakayeniongoza mpaka Edomu?[l]
**11** Je, si wewe, Ee Mungu, ambaye umetukataa,
Mungu wetu, ambaye

**107:41** *Au "huwainua juu," yaani, ili wasifikiwe. **108:1** *Tnn., "hata kwa utukufu wangu."

**108:3** *Au "nitakupigia muziki." **108:7** *Au labda, "mahali pake patakatifu." #Au "Nchi Tambarare ya Chini ya." **108:8** *Tnn., "ngome ya."

SURA YA 107
a Isa 65:21
b Mdo 14:17
c Kum 7:13, 14
d Ayu 12:21, 24
e 1Sa 2:8
f Zb 58:10
g Kut 11:7; Zb 63:11
h Zb 64:9; Ho 14:9
i Zb 77:12; Zb 143:5; Yer 9:24

SURA YA 108
j Zb 57:7-11; Zb 104:33
k Zb 81:2

Safu ya 2
a Zb 36:5; Zb 103:11
b Zb 8:1; Zb 57:5, 11
c Zb 20:6; Zb 60:5
d Yos 17:7
e Mwa 33:17; Zb 60:6-8
f Yos 13:8, 11
g Kum 33:17
h Mwa 49:10
i 2Sa 8:2
j Hes 24:18; 2Sa 8:14
k 2Sa 8:1
l Zb 60:9-12

haendi tena na majeshi
yetu?[a]
12 Tusaidie katika taabu
yetu,[b]
Kwa maana wokovu kuto-
ka kwa wanadamu hauna
faida yoyote.[c]
13 Kwa msaada wa Mungu tu-
tapata nguvu,[d]
Naye atawakanyagia chini
maadui wetu.[e]

Kwa kiongozi. Muziki wa Daudi.

109 Ee Mungu ninayeku-
sifu,[f] usinyamaze.
2 Kwa maana waovu na
wadanganyifu hufumbua
vinywa vyao dhidi yangu.
Wanaongea kunihusu kwa
ndimi za uwongo;[g]
3 Wananizingira kwa mane-
no ya chuki,
Na kunishambulia bila
sababu.[h]
4 Wananipinga licha ya kwa-
mba ninawapenda;[i]
Lakini ninaendelea kusali.
5 Wananilipa uovu kwa
mema niliyotenda[j]
Na chuki kwa upendo
wangu.[k]
6 Mweke mtu mwovu amhu-
kumu;
Mpinzani* na asimame
mkono wake wa kulia.
7 Anapohukumiwa, na apa-
tikane kuwa na hatia;*
Hata sala yake ihesabiwe
kuwa dhambi.[l]
8 Siku zake na ziwe
chache;[m]
Mtu mwingine na achukue
cheo chake cha uanga-
lizi.[n]
9 Watoto wake* na wawe
mayatima,
Na mke wake awe mjane.
10 Watoto wake* na watange-
tange wakiombaomba,
Wakitafuta chakula katika
nyumba zao zilizohari-
biwa.
11 Anayemdai na achukue
kwa nguvu* vitu vyote
alivyo navyo,
Wageni na wapore mali
zake.
12 Asiwepo mtu yeyote wa
kumtendea kwa fadhili,*
Na asiwepo mtu yeyote
wa kuwahurumia watoto
wake mayatima.
13 Wazao wake na waangami-
zwe;*[a]
Jina lao na lifutwe katika
kizazi kilekile.
14 Kosa la mababu zake na li-
kumbukwe na Yehova,[b]
Na dhambi ya mama yake
isifutwe.
15 Yehova na akumbuke dai-
ma waliyotenda;
Na afutilie mbali kumbu-
kumbu lao kutoka
duniani.[c]
16 Kwa maana hakukumbuka
kutenda kwa fadhili,*[d]
Bali aliendelea kumfuatia
mtu aliyekandamizwa,[e]
maskini, na aliyevunjika
moyo
Ili amuue.[f]
17 Alipenda kulaani, kwa
hiyo laana hiyo ika-
mpata;
Hakupenda kubariki, kwa
hiyo hakupata baraka
yoyote.
18 Alivishwa laana kama vazi
lake.

SURA YA 108
a Kum 23:14
b Zb 18:6
c Zb 118:8 Zb 146:3, 4
d 1Sa 2:4 2Sa 22:40 Isa 40:29-31
e Zb 44:5

SURA YA 109
f Zb 33:1
g 2Sa 15:2, 3 Zb 31:18
h 2Sa 15:12 2Sa 16:5-7 Zb 69:4
i 2Sa 13:39
j Zb 35:11, 12 Zb 38:19, 20
k Zb 55:12-14
l Isa 1:15 Mik 3:4
m Zb 55:23 Mt 27:5
n Mdo 1:16-20

Safu ya 2
a Zb 37:28
b 2Sa 3:28, 29 2Sa 21:1
c Zb 34:16
d Yak 2:13
e Zb 10:2
f 2Sa 16:11 2Sa 17:1, 2 Zb 37:32

**109:6** * Au "Mshtaki." **109:7** * Au "mwovu." **109:9** * Tnn., "Wanawe."

**109:10** * Au "Wanawe." **109:11** * Au "Wala riba na waviwekee mitego." **109:12, 16** * Au "upendo mshikamanifu." **109:13** * Au "Kizazi chake kijacho na kiangamizwe."

Nazo zikamwagwa mwilini
mwake kama maji,
Mifupani mwake kama ma-
futa.
19 Laana zake na ziwe kama
vazi analojifunika[a]
Na kama mshipi anaovaa
daima.
20 Hayo ndiyo malipo yana-
yotoka kwa Yehova ya
mtu anayenipinga[b]
Na ya wale wanaosema
mambo maovu dhidi
yangu.
21 Lakini wewe, Yehova Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu,
Tenda kwa niaba yangu
kwa ajili ya jina lako.[c]
Niokoe, kwa sababu upe-
ndo wako mshikamanifu
ni mwema.[d]
22 Kwa maana sina uwezo,
nami ni maskini,[e]
Na moyo wangu umecho-
mwa ndani yangu.[f]
23 Ninapitilia mbali kama ki-
vuli kinachofifia;
Nimekung'utwa kama
nzige.
24 Magoti yangu yanalegea
kwa sababu ya kufunga;
Mwili wangu umekonda,
unazidi kupungua.*
25 Nimekuwa kitu cha kudhi-
hakiwa nao.[g]
Wanaponiona, wanatikisa
vichwa vyao.[h]
26 Nisaidie, Ee Yehova Mu-
ngu wangu;
Niokoe kwa upendo wako
mshikamanifu.
27 Na wajue kwamba mkono
wako ndio uliotenda hili;
Kwamba wewe, Ee Yehova,
umetenda hili.
28 Waache watangaze laana,
lakini wewe toa baraka.

109:24 *Tnn., "Mwili wangu umekuwa mwembamba, hauna mafuta."

SURA YA 109
a Zb 109:29
b 2Sa 17:23
c Zb 25:11 Zb 31:3
d Zb 36:7 Zb 69:16 Zb 86:5
e Zb 40:17
f Zb 102:4
g Zb 31:11
h Zb 22:7 Mt 27:39

Safu ya 2
a Zb 35:26
b Zb 22:22

SURA YA 110
c Ro 8:34 Efe 1:20 Ebr 8:1 Ebr 12:2
d Mt 22:43, 44 Mk 12:36 Lu 20:42, 43 Mdo 2:34, 35 1Ko 15:25 Ebr 1:3, 13 Ebr 10:12, 13
e Zb 2:8, 9 Zb 45:4, 5 Mt 28:18 Ufu 6:2 Ufu 12:5 Ufu 19:11, 15
f Ebr 7:21, 28
g Mwa 14:18 Ebr 5:5, 6 Ebr 6:19, 20 Ebr 7:3, 11

Na waaibishwe wanapoi-
nuka dhidi yangu,
Lakini acha mtumishi
wako ashangilie.
29 Wale wanaonipinga na wa-
vishwe aibu;
Na wafunikwe na aibu yao
kama joho.*[a]
30 Kinywa changu kitamsifu
Yehova kwa bidii;
Nitamsifu yeye mbele ya
watu wengi.[b]
31 Kwa maana atasimama
mkono wa kulia wa ma-
skini
Ili amwokoe kutoka kwa
wale wanaomhukumu.

Muziki wa Daudi.

110 Yehova alimtangazia
hivi Bwana wangu:
"Keti kwenye mkono wa-
ngu wa kuume[c]
Mpaka nitakapowaweka
maadui wako kuwa kiti
cha miguu yako."[d]
2 Yehova atainyoosha fimbo
ya ufalme ya nguvu zako
kutoka Sayuni, akisema:
"Nenda ukitiisha kati ya
maadui wako."[e]
3 Watu wako watajitoa kwa
hiari katika siku ya jeshi
lako.*
Katika utakatifu wenye
fahari, kutoka katika
tumbo la uzazi la ma-
pambazuko,
Una kundi lako la vijana
kama matone ya
umande.
4 Yehova ameapa naye hata-
badili nia yake:*
"Wewe ni kuhani milele[f]
Kwa mfano wa Melkize-
deki!"[g]

109:29 *Au "joho lisilo na mikono." 110:3 *Au "siku ambayo jeshi lako litakusanyika." 110:4 *Au "hataghairi."

5 Yehova atakuwa kwenye
mkono wako wa kulia;[a]
Atawaponda wafalme
katika siku ya hasira
yake.[b]
6 Atatekeleza hukumu dhidi
ya* mataifa;[c]
Atajaza maiti nchini.[d]
Atamponda kiongozi wa#
nchi kubwa sana.△
7 Atakunywa* maji ya
kijito kilicho kando ya
barabara.
Kwa hiyo, atakiinua juu ki-
chwa chake.

111 Msifuni Yah!*[e]
א [*Aleph*]
Nitamsifu Yehova kwa
moyo wangu wote[f]
ב [*Beth*]
Katika kikundi kilicho-
kusanyika cha watu
wanyoofu na katika
kutaniko.
ג [*Gimel*]
2 Kazi za Yehova ni kuu;[g]
ד [*Daleth*]
Wale wote wanaopende-
zwa nazo hujifunza
kuzihusu.[h]
ה [*He*]
3 Utendaji wake ni wenye
utukufu na fahari,
ו [*Waw*]
Na uadilifu wake unadumu
milele.[i]
ז [*Zayin*]
4 Hufanya kazi zake
zinazostaajabisha
zikumbukwe.[j]
ח [*Heth*]
Yehova ni mwenye
huruma* na mwenye
rehema.[a]
ט [*Teth*]
5 Huwapa chakula wale
wanaomwogopa.[b]
י [*Yod*]
Hukumbuka agano lake
milele.[c]
כ [*Kaph*]
6 Amewafunulia watu wake
kazi zake zenye nguvu
ל [*Lamed*]
Kwa kuwapa urithi wa
mataifa.[d]
מ [*Mem*]
7 Kazi za mikono yake ni
kweli na haki;[e]
נ [*Nun*]
Maagizo yake yote yanate-
gemeka.[f]
ס [*Samekh*]
8 Yanategemeka* sikuzote,
sasa na milele;
ע [*Ayin*]
Msingi wake ni kweli na
uadilifu.[g]
פ [*Pe*]
9 Amewakomboa watu
wake.[h]
צ [*Tsade*]
Aliamuru kwamba agano
lake linapaswa kudumu
milele.
ק [*Qoph*]
Jina lake ni takatifu na
linaogopesha.[i]
ר [*Resh*]
10 Kumwogopa Yehova ni
mwanzo wa hekima.[j]
שׂ [*Sin*]
Wale wote wanaotii maa-
gizo yake wana ufahamu
mzuri.[k]
ת [*Taw*]
Sifa yake hudumu milele.

---

**110:6** *Au "miongoni mwa." #Tnn., "Ataponda kichwa cha." △Au "dunia nzima." **110:7** *Anayerejelewa ni "Bwana wangu" anayetajwa katika mstari wa 1. **111:1** *Au "Haleluya!" "Yah" ni ufupisho wa jina Yehova.

**111:4** *Au "neema." **111:8** *Au "Yana msingi mzuri."

**SURA YA 110**
a Zb 16:8
b Zb 2:2; Ro 2:5; Ufu 11:18; Ufu 19:19
c Zb 79:6
d Yer 25:31-33

**SURA YA 111**
e Zb 68:4; Zb 113:1; Ufu 19:1
f Zb 9:1
g Zb 98:1; Zb 139:14; Ufu 15:3
h Zb 77:12; Zb 143:5
i Zb 103:17
j Kum 31:19; Yos 4:5-7

**Safu ya 2**
a Kut 34:6; Yak 5:11
b Zb 37:25; Mt 6:33
c Zb 89:34; Zb 105:8
d Zb 44:2; Zb 105:44
e Kum 32:4
f Zb 19:8; Isa 55:10, 11
g Zb 19:9
h Kut 15:13; Lu 1:68; Ufu 7:10
i Zb 89:7; Isa 6:2, 3; Lu 1:49; Ufu 4:8
j Ayu 28:28; Met 1:7; Mhu 12:13
k Kum 4:6; Yos 1:7, 8; 1Fa 2:3; Zb 119:100; 2Ti 3:14, 15

**112** Msifuni Yah!*[a]

א [*Aleph*]
Mwenye furaha ni mtu
anayemwogopa Yehova,[b]
ב [*Beth*]
Anayependezwa sana na
amri zake.[c]
ג [*Gimel*]
2 Wazao wake watakuwa wenye nguvu duniani,
ד [*Daleth*]
Na kizazi cha mtu mnyoofu kitabarikiwa.[d]
ה [*He*]
3 Nyumbani mwake mna
mali na utajiri,
ו [*Waw*]
Na uadilifu wake unadumu
milele.
ז [*Zayin*]
4 Yeye humwangazia
mnyoofu kama nuru
gizani.[e]
ח [*Heth*]
Ni mwenye huruma* na
mwenye rehema[f] na ni
mwadilifu.
ט [*Teth*]
5 Mambo humwendea vema
mtu anayekopesha kwa
ukarimu.*[g]
י [*Yod*]
Hufanya mambo yake kwa
haki.
כ [*Kaph*]
6 Hatatikiswa kamwe.[h]
ל [*Lamed*]
Mwadilifu atakumbukwa
milele.[i]
מ [*Mem*]
7 Hataogopa habari mbaya.[j]
נ [*Nun*]
Moyo wake ni imara, unamtumaini Yehova.[k]
ס [*Samekh*]
8 Moyo wake hauwezi kutikiswa;* haogopi;[a]
ע [*Ayin*]
Hatimaye atawatazama
maadui wake wakishindwa.[b]
פ [*Pe*]
9 Amegawa kwa wingi;*
amewapa maskini.[c]
צ [*Tsade*]
Uadilifu wake unadumu
milele.[d]
ק [*Qoph*]
Nguvu zake mwenyewe
zitakwezwa# kwa utukufu.
ר [*Resh*]
10 Mwovu ataona na kukasirika.
ש [*Shin*]
Atasaga meno yake na kuyeyuka.
ת [*Taw*]
Tamaa za mwovu zitaangamia.[e]

**113** Msifuni Yah!*
Msifuni, enyi watumishi wa Yehova,
Lisifuni jina la Yehova.
2 Jina la Yehova na lisifiwe
Kuanzia sasa mpaka
milele.[f]
3 Kuanzia jua linapochomoza mpaka linapotua,
Jina la Yehova na lisifiwe.[g]
4 Yehova yuko juu zaidi ya
mataifa yote;[h]
Utukufu wake uko juu ya
mbingu.[i]
5 Ni nani aliye kama Yehova
Mungu wetu,[j]
Anayekaa juu?*

**SURA YA 112**
a Kut 15:2; Ufu 19:1
b Zb 111:10
c Zb 1:1, 2; Zb 40:8
d Zb 25:12, 13; Zb 37:25, 26
e Zb 97:11; 1Pe 2:9
f Lu 6:36; Efe 4:32
g Kum 15:7, 8; Zb 41:1; Met 19:17; Lu 6:34, 35; Mdo 20:35; Ebr 13:16
h Zb 15:5; Zb 125:1
i Ne 5:19; Met 10:7
j Zb 27:1; Met 3:25
k Zb 62:8; Isa 26:3

**Safu ya 2**
a Met 28:1
b Zb 59:10
c Kum 15:11; Met 11:24; Met 19:17
d Kum 24:12, 13; 2Ko 9:9; Ebr 6:10
e Met 11:7

**SURA YA 113**
f 1Nya 16:36; 1Nya 29:10; Zb 106:48
g Zb 72:19; Zb 86:9; Isa 59:19; Mal 1:11
h Zb 97:9; Zb 99:2
i 1Fa 8:27
j Kut 15:11

**112:1; 113:1** *Au “Haleluya!” “Yah” ni ufupisho wa jina Yehova. **112:4** *Au “neema.” **112:5** *Au “fadhili.” **112:8** *Au “ni thabiti; ni imara.” **112:9** *Au “kwa ukarimu.” #Tnn., “Pembe yake mwenyewe itakwezwa.” **113:5** *Au “Anayeketi juu kwenye kiti cha ufalme?”

6 Huinama chini ili atazame
mbingu na dunia,[a]
7 Akimwinua mtu wa hali ya
chini kutoka mavumbini.
Humwinua juu maskini kutoka kwenye rundo la
majivu*[b]
8 Ili amketishe pamoja na
viongozi,
Pamoja na viongozi wa
watu wake.
9 Humpa makao mwanamke
tasa
Kama mama mwenye furaha aliye na watoto.*[c]
Msifuni Yah!#

114 Israeli alipotoka
Misri,[d]
Nyumba ya Yakobo ilipotoka kati ya watu
waliozungumza lugha ya
kigeni,
2 Yuda ikawa mahali pake
patakatifu,
Israeli, miliki yake.[e]
3 Bahari iliona hilo na kukimbia;[f]
Mto Yordani ukarudi
nyuma.[g]
4 Milima ilirukaruka kama
kondoo dume,[h]
Vilima, kama wanakondoo.
5 Ee bahari, ni nini kilichofanya ukimbie?[i]
Ee Yordani, kwa nini ulirudi nyuma?[j]
6 Enyi milima, kwa nini mlirukaruka kama kondoo
dume,
Kama wanakondoo, enyi
vilima?
7 Tetemeka, Ee dunia, kwa
sababu ya Bwana,
Kwa sababu ya Mungu wa
Yakobo,[a]
8 Anayeubadili mwamba
kuwa dimbwi la maji lenye matete,
Mwamba mgumu kuwa
chemchemi za maji.[b]

115 Usitutukuze sisi, Ee
Yehova, usitutukuze sisi,*
Bali litukuze jina lako[c]
Kwa sababu ya upendo
wako mshikamanifu na
uaminifu wako.[d]
2 Kwa nini mataifa yaseme:
"Yuko wapi Mungu wao?"[e]
3 Mungu wetu yuko mbinguni;
Hufanya lolote apendalo.
4 Sanamu zao ni fedha na
dhahabu,
Kazi ya mikono ya mwanadamu.[f]
5 Zina kinywa, lakini haziwezi kuongea;[g]
Zina macho, lakini haziwezi kuona;
6 Zina masikio, lakini haziwezi kusikia;
Zina pua, lakini haziwezi
kunusa;
7 Zina mikono, lakini haziwezi kugusa;
Zina miguu, lakini haziwezi kutembea;[h]
Hazitoi sauti yoyote kwa
koo zake.[i]
8 Watu wanaozitengeneza
watakuwa kama sanamu
hizo,[j]
Na pia wote wanaozitumaini.[k]
9 Ee Israeli, mtumainini
Yehova[l]

113:7 *Au labda, "jaa la takataka." 113:9 *Tnn., "wana." #Au "Haleluya!" "Yah" ni ufupisho wa jina Yehova.

115:1 *Au "Hatustahili chochote, Ee Yehova, hatustahili chochote."

SURA YA 113
a Zb 18:35, Zb 138:6, Isa 57:15, Isa 66:2
b 1Sa 2:7
c 1Sa 2:5, Isa 54:1

SURA YA 114
d Kut 12:41
e Kut 6:7, Kut 19:6, Kum 32:9
f Kut 14:21
g Yos 3:16
h Kut 19:18, Amu 5:4
i Kut 15:8
j Yos 4:23

Safu ya 2
a 1Nya 16:29, 30
b Kut 17:6, Hes 20:11, Kum 8:14, 15, Zb 107:35

SURA YA 115
c Isa 48:11, Yoh 12:28
d Zb 138:2
e Kut 32:12, Hes 14:15, 16, Kum 32:26, 27, Zb 79:10
f Zb 135:15-18, Isa 40:19, Isa 46:6, Yer 10:3, 4, Yer 10:8, 9, Mdo 19:26, 1Ko 10:19
g Hab 2:19
h 1Sa 5:3, Isa 46:7
i Hab 2:18
j Isa 44:9
k Zb 97:7
l Met 3:5

—Yeye ndiye msaada wenu
na ngao yenu.[a]
10 Ee nyumba ya Haruni,[b]
mtumainini Yehova;
—Yeye ndiye msaada wenu
na ngao yenu.
11 Ninyi mnaomwogopa
Yehova, mtumainini Yehova[c]
—Yeye ndiye msaada wenu
na ngao yenu.[d]
12 Yehova anatukumbuka na
atatubariki;
Ataibariki nyumba ya
Israeli;[e]
Ataibariki nyumba ya Haruni.
13 Atawabariki wale wanaomwogopa Yehova,
Wadogo kwa wakubwa.
14 Yehova atawapa ongezeko,
Ninyi na watoto* wenu.[f]
15 Yehova na awabariki,[g]
Muumba wa mbingu na dunia.[h]
16 Mbingu ni za Yehova,[i]
Lakini dunia amewapa wanadamu.[j]
17 Watu waliokufa hawamsifu Yah;[k]
Wala yeyote anayeshuka
kwenye ukimya wa
kifo.*[l]
18 Lakini sisi tutamsifu Yah
Kuanzia sasa mpaka
milele.
Msifuni Yah!*

**116** Ninampenda Yehova
Kwa sababu yeye
huisikia* sauti yangu, sihi
zangu za kuomba msaada.[m]

115:14 *Tnn., "wana." 115:17 *Tnn., "kwenye kimya." 115:18 *Au "Haleluya!" "Yah" ni ufupisho wa jina Yehova. 116:1 *Au labda, "Ninapenda kwa sababu Yehova huisikia."

SURA YA 115
a Kum 33:29; Zb 33:20
b Kut 28:1
c Met 16:20
d Zb 84:11
e Mwa 12:2
f Mwa 13:16
g Zb 3:8
h Zb 96:5
i Isa 66:1
j Mwa 1:28; Zb 37:29; Isa 45:18; Mdo 17:26
k Zb 6:5; Mhu 9:5
l Zb 31:17

SURA YA 116
m Zb 18:6

Safu ya 2
a Zb 34:15
b Isa 38:10
c Zb 18:4; Zb 38:6
d Zb 34:6; Ro 10:13
e Kum 32:4
f Kut 34:6; Ne 9:17; Da 9:9
g Zb 19:7
h Zb 56:13; Zb 94:18
i 2Ko 4:13
j Ro 3:4

2 Kwa maana yeye hunitegea sikio lake,*[a]
Nami nitamlilia maadamu
ninaishi.#
3 Kamba za kifo zilinizunguka;
Kaburi lilinishika kwa nguvu.*[b]
Nililemewa na taabu na
huzuni.[c]
4 Lakini nikaliita jina la Yehova:[d]
"Ee, Yehova, niokoe!"*
5 Yehova ni mwenye huruma* na ni mwadilifu;[e]
Mungu wetu ni mwenye rehema.[f]
6 Yehova anawalinda wasio
na uzoefu.[g]
Nilishushwa chini, akaniokoa.
7 Acha nafsi* yangu ipumzike tena,
Kwa maana Yehova amenitendea kwa fadhili.
8 Umeniokoa* kutoka katika kifo,
Jicho langu kutokana na
machozi, mguu wangu
usijikwae.[h]
9 Nitatembea mbele za
Yehova katika nchi ya
walio hai.
10 Nilikuwa na imani, ndio
maana niliongea;[i]
Niliteseka sana.
11 Basi nikashikwa na hofu
na kusema:
"Kila mwanadamu ni mwongo."[j]

116:2 *Au "huinama chini ili kunisikiliza." #Tnn., "katika siku zangu." 116:3 *Tnn., "Nilipatwa na taabu za Sheoli." 116:4 *Au "iokoe nafsi yangu." 116:5 *Au "neema." 116:7 *Angalia Kamusi, uku. 2012. 116:8 *Au "Umeiokoa nafsi yangu."

12 Nitamlipa Yehova nini
Kwa mema yote aliyonitendea?
13 Nitakiinua kikombe cha wokovu,*
Nami nitaliitia jina la Yehova.
14 Nitamtimizia Yehova nadhiri zangu
Mbele ya watu wake wote.[a]
15 Ni chenye thamani sana* machoni pa Yehova
Kifo cha washikamanifu wake.[b]
16 Ninakusihi, Ee Yehova,
Kwa maana mimi ni mtumishi wako.
Mimi ni mtumishi wako, mwana wa kijakazi wako.
Umezifungua pingu zangu.[c]
17 Nitakutolea dhabihu ya shukrani;[d]
Nitaliitia jina la Yehova.
18 Nitamtimizia Yehova nadhiri zangu[e]
Mbele ya watu wake wote,[f]
19 Katika nyua za nyumba ya Yehova,[g]
Kati yako, Ee Yerusalemu.
Msifuni Yah!*[h]

117 Msifuni Yehova, enyi mataifa yote;[i]
Mtukuzeni, enyi mataifa yote.*[j]
2 Kwa maana upendo wake mshikamanifu kutuelekea ni mkubwa;[k]
Uaminifu[l] wa Yehova unadumu milele.[m]
Msifuni Yah!*[n]

118 Mshukuruni Yehova, kwa maana yeye ni mwema;[a]
Upendo wake mshikamanifu unadumu milele.
2 Watu wa Israeli na waseme sasa:
"Upendo wake mshikamanifu unadumu milele."
3 Watu wa nyumba ya Haruni na waseme sasa:
"Upendo wake mshikamanifu unadumu milele."
4 Wale wanaomwogopa Yehova na waseme sasa:
"Upendo wake mshikamanifu unadumu milele."
5 Nilimlilia Yah* nilipokuwa nikitaabika;
Yah akanijibu na kunipeleka mahali salama.#[b]
6 Yehova yuko upande wangu; sitaogopa.[c]
Mwanadamu atanifanya nini?[d]
7 Yehova yuko upande wangu akiwa msaidizi wangu;*[e]
Wale wanaonichukia nitawatazama wakishindwa.[f]
8 Ni bora kumkimbilia Yehova
Kuliko kuwatumaini wanadamu.[g]
9 Ni bora kumkimbilia Yehova
Kuliko kuwatumaini wakuu.[h]
10 Mataifa yote yalinizingira,
Lakini katika jina la Yehova,
Niliyafukuza.[i]
11 Yalinizingira, naam, yalinizingira kabisa,

SURA YA 116
a Zb 22:25; Yon 2:9
b 1Sa 25:29; Ayu 1:12; Zb 91:14; Zek 2:8; 2Pe 2:9
c Zb 107:14
d Law 7:12; Zb 50:23
e Zb 22:25; Zb 76:11
f Zb 116:14
g Zb 96:8
h Ufu 19:1

SURA YA 117
i Ufu 7:9, 10
j Ro 15:11
k Omb 3:22
l Zb 25:10; Zb 91:4
m Zb 100:5
n Zb 111:1

Safu ya 2

SURA YA 118
a Mt 19:17
b Zb 18:19
c Zb 27:1
d Isa 51:12; Ro 8:31; Ebr 13:6
e Mt 26:52, 53
f Zb 54:7
g Zb 40:4; Zb 146:3, 4; Yer 17:5
h Eze 29:6, 7
i 2Nya 20:15, 17

116:13 *Au "wokovu mkuu." 116:15 *Au "Ni cha bei kubwa sana." 116:19; 117:2 *Au "Haleluya!" "Yah" ni ufupisho wa jina Yehova. 117:1 *Au "koo zote."

118:5 *"Yah" ni ufupisho wa jina Yehova. #Au "mahali penye nafasi kubwa." 118:7 *Au labda, "pamoja na wale wanaonisaidia."

Lakini katika jina la Yehova,
Niliyafukuza.
12 Yalinizingira kama nyuki,
Lakini yalizimwa haraka kama moto unaoteketeza miiba.
Katika jina la Yehova, Niliyafukuza.[a]
13 Nilisukumwa kwa nguvu* ili nianguke,
Lakini Yehova alinisaidia.
14 Yah ni mahali pangu pa kujificha na nguvu zangu,
Naye amekuwa wokovu wangu.[b]
15 Sauti ya shangwe na wokovu*
Imo katika mahema ya waadilifu.
Mkono wa kuume wa Yehova unaonyesha nguvu zake.[c]
16 Mkono wa kuume wa Yehova unajikweza;
Mkono wa kuume wa Yehova unaonyesha nguvu zake.[d]
17 Sitakufa, hapana, nitaishi,
Ili nizitangaze kazi za Yah.[e]
18 Yah aliniadhibu vikali,[f]
Lakini hakunitia mikononi mwa kifo.[g]
19 Nifungulieni malango ya uadilifu;[h]
Nitaingia humo na kumsifu Yah.
20 Hili ndilo lango la Yehova.
Waadilifu wataingia humo.[i]
21 Nitakusifu, kwa maana ulinijibu[j]
Nawe ukawa wokovu wangu.
22 Jiwe ambalo wajenzi walilikataa
Limekuwa jiwe kuu la pembeni.*[a]
23 Hili limetoka kwa Yehova;[b]
Linastaajabisha machoni petu.[c]
24 Hii ndiyo siku ambayo Yehova ameifanya;
Tutaishangilia na kuifurahia.
25 Yehova, tuokoe, tafadhali, tunakusihi!
Yehova, tupe ushindi, tafadhali!
26 Amebarikiwa yule anayekuja katika jina la Yehova;[d]
Tunakubariki kutoka katika nyumba ya Yehova.
27 Yehova ni Mungu;
Hutupatia nuru.[e]
Mkiwa na matawi mikononi jiungeni na maandamano ya sherehe,[f]
Mpaka kwenye pembe za madhabahu.[g]
28 Wewe ni Mungu wangu, nami nitakusifu;
Mungu wangu, nitakukweza.[h]
29 Mshukuruni Yehova,[i] kwa maana yeye ni mwema;
Upendo wake mshikamanifu unadumu milele.[j]

א [*Aleph*]

**119** Wenye furaha ni wale wasio na lawama* katika njia yao,

SURA YA 118
a 2Nya 14:11
b Kut 15:2, Zb 18:2, Isa 12:2
c Zb 89:13, Isa 63:12
d Kut 15:6, Isa 40:26
e Zb 6:5, Zb 71:17
f Zb 66:10, Zb 94:12
g Zb 16:10
h Isa 26:2, Ufu 22:14
i Zb 24:3, 4
j Zb 116:1

Safu ya 2
a Isa 28:16, Lu 20:17, Mdo 4:11, 1Ko 3:11, Efe 2:19, 20, 1Pe 2:4-7
b Mdo 5:31
c Mk 12:10, 11
d Mt 21:7-9, Mt 23:39, Mk 11:7-10, Lu 19:37, 38
e Zb 18:28, 1Pe 2:9
f Law 23:34, Zb 42:4
g Kut 27:2
h Kut 15:2, Isa 25:1
i Zb 50:23
j Ezr 3:11, Zb 118:1

**118:13** *Au labda, "Ulinisukuma kwa nguvu." **118:15** *Au "ushindi."
**118:22** *Tnn., "kichwa cha pembeni." **119:1** *Au "wanaoshika utimilifu."

Wanaotembea katika sheria ya Yehova.[a]
2 Wenye furaha ni wale wanaoshika vikumbusho vyake,[b]
Wanaomtafuta kwa moyo wao wote.[c]
3 Hawatendi uovu wowote;
Wanatembea katika njia zake.[d]
4 Umeamuru
Kwamba maagizo yako yafuatwe kwa uangalifu.[e]
5 Laiti ningeweza kubaki imara*[f]
Ili niyashike masharti yako!
6 Ndipo sitaaibishwa[g]
Ninapokazia uangalifu amri zako zote.
7 Nitakusifu kwa moyo mnyoofu
Ninapojifunza hukumu zako za uadilifu.
8 Nitayashika masharti yako.
Kamwe usiniache kabisa.

ב [*Beth*]

9 Kijana anaweza kuisafishaje njia yake?
Kwa kujilinda kulingana na neno lako.[h]
10 Ninakutafuta kwa moyo wangu wote.
Usiache nikengeuke kutoka katika amri zako.[i]
11 Ninaweka neno lako moyoni mwangu kama hazina[j]
Ili nisikutendee dhambi.[k]
12 Na usifiwe, Ee Yehova;
Nifundishe masharti yako.

119:5 * Tnn., "Laiti njia zangu zingekuwa zimeimarishwa kabisa."

SURA YA 119
a 2Fa 20:3 Yak 1:25
b Zb 19:7
c 2Nya 31:20, 21
d Isa 38:3
e Kum 5:33 Yer 7:23 Yak 2:10
f Zb 51:10
g Zb 119:80
h Met 6:20, 22
i Zb 25:5
j Zb 112:1
k Zb 19:13 Zb 37:31

Safu ya 2
a Yer 15:16
b Zb 19:8, 10 Zb 119:72
c Zb 119:93 Zb 119:100
d Zb 25:10
e Yak 1:23-25
f Isa 38:20
g 1Nya 29:15
h Kum 28:15

13 Kwa midomo yangu ninatangaza
Hukumu zote ulizonena.
14 Ninashangilia kwa sababu ya vikumbusho vyako[a]
Kuliko vitu vingine vyote vyenye thamani.[b]
15 Nitatafakari* maagizo yako[c]
Na kuzikazia macho njia zako.[d]
16 Ninazipenda sana sheria zako.
Sitalisahau neno lako.[e]

ג [*Gimel*]

17 Nitendee kwa fadhili mimi mtumishi wako,
Ili niishi na kulishika neno lako.[f]
18 Yafumbue macho yangu ili nione wazi
Mambo yanayostaajabisha katika sheria yako.
19 Mimi ni mgeni tu nchini.[g]
Usinifiche amri zako.
20 Ninapondeka* kwa kutamani sana
Hukumu zako nyakati zote.
21 Unawakemea wenye kimbelembele,
Watu waliolaaniwa wanaokengeuka kutoka katika amri zako.[h]
22 Niondolee* dhihaka na dharau,
Kwa maana nimeshika vikumbusho vyako.
23 Hata wakuu wanapoketi pamoja na kusema mambo mabaya kunihusu,

119:15 * Au "Nitajifunza." 119:20 * Au "Nafsi yangu inapondeka." 119:22 * Tnn., "Vingirisha mbali nami."

Mimi mtumishi wako
ninatafakari* masharti
yako.
24 Ninavipenda sana viku-
mbusho vyako;[a]
Navyo ni washauri
wangu.[b]

ד [*Daleth*]

25 Ninalala kifudifudi mavu-
mbini.[c]
Nihifadhi hai kulingana
na neno lako.[d]
26 Nilikwambia kuhusu njia
zangu, nawe ukanijibu;
Nifundishe masharti
yako.[e]
27 Nifanye nielewe maana*
ya maagizo yako,
Ili niweze kutafakari#
kazi zako zinazostaaja-
bisha.[f]
28 Nimekosa usingizi kwa
sababu ya huzuni.
Nitie nguvu kulingana na
neno lako.
29 Niondolee njia ya udanga-
nyifu,[g]
Na unionyeshe kibali kwa
kunipa sheria yako.
30 Nimechagua njia ya uami-
nifu.[h]
Ninatambua kwamba
hukumu zako zinafaa.
31 Ninashikamana na viku-
mbusho vyako.[i]
Ee Yehova, usiache nika-
tishwe tamaa.*[j]
32 Nitaifuata kwa bidii* njia
ya amri zako
Kwa sababu wewe huufa-
nya moyo wangu uwe na
nafasi kwa ajili yake.#

ה [*He*]

33 Nifundishe, Ee Yehova,[a]
njia ya masharti yako,
Nami nitaifuata mpaka
mwisho.[b]
34 Nipe uelewaji,
Ili niweze kushika sheria
yako
Na kuitii kwa moyo wa-
ngu wote.
35 Niongoze* katika njia ya
amri zako,[c]
Kwa maana ninapende-
zwa nayo.
36 Uelekeze moyo wangu
kwenye vikumbusho
vyako,
Wala si kwa tamaa ya* ki-
choyo.[d]
37 Yageuzie mbali macho ya-
ngu yasitazame mambo
yasiyofaa;[e]
Nihifadhi hai katika njia
yako.
38 Nitimizie mimi mtumishi
wako ahadi yako,*
Ili uogopwe.#
39 Niondolee aibu ninayoo-
gopa sana,
Kwa maana hukumu zako
ni njema.[f]
40 Tazama jinsi ninavyoya-
tamani sana maagizo
yako!
Nihifadhi hai katika uadi-
lifu wako.

ו [*Waw*]

41 Acha nijionee upendo
wako mshikamanifu, Ee
Yehova,[g]
Wokovu wako kulingana
na ahadi yako;*[h]
42 Kisha nitamjibu yule ana-
yenidhihaki,

**119:23** *Au "ninajifunza." **119:27** *Tnn., "njia." #Au "kujifunza." **119:31** *Au "niaibishwe." **119:32** *Tnn., "Nitakimbia katika." #Au labda, "huufanya moyo wangu uwe na ujasiri."

**119:35** *Au "Nitembeze." **119:36** *Au "kwa faida za." **119:38, 41** *Au "neno lako." **119:38** #Au labda, "Ambayo hutolewa kwa wale wanaokuogopa."

SURA YA 119
a Zb 119:14; Zb 119:168
b Kum 17:18-20; Zb 119:105; 2Ti 3:16, 17
c Zb 22:15
d Zb 119:154; Zb 143:11
e Zb 86:11
f Zb 145:5
g Zb 141:4; Met 30:8
h Yos 24:15
i Zb 19:7
j Zb 25:20; Zb 119:80

Safu ya 2
a Isa 48:17; Yoh 6:45; Yak 1:5
b Zb 119:112
c Zb 23:3
d Lu 12:15; 1Ti 6:10; Ebr 13:5
e Hes 15:39; Met 4:25; Met 23:4, 5
f Zb 19:9; Zb 119:75
g Zb 51:1; Zb 90:14
h Zb 119:76

Kwa maana ninalitumaini
neno lako.
43 Usiondoe kabisa neno la
kweli kutoka kinywani
mwangu,
Kwa maana nimetumaini*
hukumu yako.
44 Nitaishika sheria yako
daima,
Milele na milele.[a]
45 Nami nitatembeatembea
mahali salama,*[b]
Kwa maana ninayatafuta
maagizo yako.
46 Nitaongea kuhusu viku-
mbusho vyako mbele ya
wafalme,
Nami sitaaibika.[c]
47 Ninazipenda sana amri
zako,
Naam, ninazipenda.[d]
48 Nitainua mikono yangu
kuelekea amri zako,
ambazo ninazipenda,[e]
Nami nitayatafakari* ma-
sharti yako.[f]

ז [*Zayin*]

49 Likumbuke neno lako uli-
lomwambia* mtumishi
wako,
Ambalo kupitia hilo una-
nipa tumaini.#
50 Hilo ndilo faraja yangu
katika mateso yangu,[g]
Kwa maana neno lako li-
menihifadhi hai.
51 Wenye kimbelembele wa-
nanidhihaki sana,
Lakini sikengeuki kutoka
kwenye sheria yako.[h]
52 Ninazikumbuka hukumu
zako za tangu zamani,[a]
Ee Yehova,
Nazo zinanifariji.[b]
53 Nimeshikwa na hasira
kali kwa sababu ya
waovu,
Wanaoiacha sheria yako.[c]
54 Masharti yako ni nyimbo
kwangu
Popote ninapoishi.*
55 Wakati wa usiku ninaliku-
mbuka jina lako, Ee
Yehova,[d]
Ili niweze kuishika sheria
yako.
56 Nimezoea kufanya hivyo
Kwa sababu nimeyatii
maagizo yako.

ח [*Heth*]

57 Yehova ni fungu langu;[e]
Nimeahidi kuyashika ma-
neno yako.[f]
58 Ninakusihi* kwa moyo
wangu wote;[g]
Nionyeshe kibali[h] kuli-
ngana na ahadi yako.#
59 Nimezichunguza njia za-
ngu,
Ili niirudishe miguu
yangu kwenye viku-
mbusho vyako.[i]
60 Ninafanya haraka wala si-
kawii
Kuzishika amri zako.[j]
61 Kamba za waovu zinani-
zunguka,
Lakini siisahau sheria
yako.[k]
62 Katikati ya usiku ninaa-
mka ili kukushukuru[l]

**119:43** *Au "ninangojea." **119:45** *Au "mahali penye nafasi kubwa." **119:48** *Au "nitajifunza." **119:49** *Au "Kumbuka ahadi yako uliyompa." #Au "Ambalo ulinifanya nisubiri."

**119:54** *Au "Katika nyumba ninamoishi kama mgeni." **119:58** *Au "Ninautuliza (ninatafuta tabasamu ya) uso wako." #Au "neno lako."

SURA YA 119
a Zb 119:33
b Zb 118:5
c Ro 1:16
d Ayu 23:12; Zb 119:174; Ro 7:22
e Zb 119:127
f Zb 119:23; Zb 119:71
g Zb 94:19; Ro 15:4
h Zb 119:157

Safu ya 2
a Hes 16:5; Kum 1:35, 36; Kum 4:3
b Ro 15:4
c Zb 119:158; Zb 139:21; Met 28:4
d Zb 63:6; Isa 26:9
e Zb 16:5
f Kut 19:8
g Zb 51:17
h Zb 57:1
i Zb 119:101; Efe 5:15
j 2Nya 29:1, 3
k 1Sa 26:8, 9; 2Nya 29:1, 2
l Zb 42:8

Kwa sababu ya hukumu
zako za uadilifu.
63 Mimi ni rafiki ya wote wanaokuogopa wewe
Na ya wale wanaoyatii
maagizo yako.[a]
64 Upendo wako mshikamanifu, Ee Yehova, umeijaza dunia;[b]
Nifundishe masharti
yako.

ט [*Teth*]

65 Umenitendea mema mimi
mtumishi wako,
Ee Yehova, kulingana na
neno lako.
66 Nifundishe busara na ujuzi,[c]
Kwa maana nimezitumaini amri zako.
67 Kabla ya kuteswa, nilikuwa nikikengeuka,*
Lakini sasa ninalishika
neno lako.[d]
68 Wewe ni mwema[e] na kazi
zako ni njema.
Nifundishe masharti
yako.[f]
69 Wenye kimbelembele hunipaka uwongo,
Lakini ninayatii maagizo
yako kwa moyo wangu
wote.
70 Moyo wao umekufa ganzi,*[g]
Lakini ninaipenda sana
sheria yako.[h]
71 Ni vema kwamba nimeteswa,[i]
Ili nijifunze masharti
yako.
72 Sheria uliyotangaza ni
njema kwangu,[j]
Kuliko maelfu ya vipande
vya dhahabu na fedha.[k]

י [*Yod*]

73 Mikono yako iliniumba na
kunifinyanga.
Nipe uelewaji,
Ili nijifunze amri zako.[a]
74 Wale wanaokuogopa huniona na kushangilia,
Kwa maana neno lako ni
tumaini langu.*[b]
75 Ninajua, Ee Yehova, kwamba hukumu zako ni za
uadilifu[c]
Na kwamba umenitesa
kwa uaminifu wako.[d]
76 Tafadhali, upendo wako
mshikamanifu[e] na unifariji,
Kulingana na ahadi yako
uliyonipa* mimi mtumishi wako.
77 Nionyeshe rehema ili niendelee kuishi,[f]
Kwa maana ninaipenda
sana sheria yako.[g]
78 Wenye kimbelembele na
waaibishwe,
Kwa maana wananikosea
bila sababu.*
Lakini nitayatafakari#
maagizo yako.[h]
79 Acha wale wanaokuogopa
warudi kwangu,
Wale wanaojua vikumbusho vyako.
80 Moyo wangu na uwe bila
lawama katika kufuata
masharti yako,[i]
Ili nisiaibishwe.[j]

כ [*Kaph*]

81 Ninautamani sana wokovu wako,[k]
Kwa maana neno lako ni
tumaini langu.*

SURA YA 119
a Met 13:20
b Zb 33:5; Zb 104:13
c 1Fa 3:9; Zb 94:10; Da 2:21; Flp 1:9
d Zb 119:11
e Zb 86:5; Mk 10:18
f Isa 48:17
g Isa 6:10
h Zb 40:8; Ro 7:22
i 1Ko 11:32; Ebr 12:9-11
j Kum 17:18, 19
k Zb 19:7, 10; Met 3:13-15

Safu ya 2
a 1Nya 22:12; Ayu 32:8
b Zb 119:147
c Zb 119:160
d Kum 32:4; Ebr 12:11
e Kut 34:6; Zb 86:5
f Zb 51:1; Zb 103:13; Zb 119:116; Da 9:18; Lu 1:50
g Ro 7:22
h Zb 119:45
i 1Fa 8:58
j Zb 119:5, 6; 1Yo 2:28
k Mik 7:7

**119:67** *Au “nilikuwa nikitenda dhambi bila kukusudia.” **119:70** *Tnn., “hauna hisia, ni kama mafuta.”

**119:74, 81** *Au “ninalingojea neno lako.” **119:76** *Au “neno lako ulilonipa.” **119:78** *Au labda, “kwa kusema uwongo.” #Au “nitajifunza.”

82 Macho yangu yanatamani
sana neno lako[a]
Huku nikisema: “Utanifa-
riji lini?”[b]
83 Kwa maana mimi ni kama
kiriba cha ngozi kilicho-
kaushwa na moshi,
Lakini siyasahau masha-
rti yako.[c]
84 Mimi mtumishi wako ni-
subiri kwa siku ngapi?
Ni lini utakapowahuku-
mu wale wanaonitesa?[d]
85 Wenye kimbelembele wa-
nanichimbia mashimo,
Wale wanaoasi sheria
yako.
86 Amri zako zote zinatege-
meka.
Watu wananitesa bila sa-
babu; nisaidie![e]
87 Karibu waniangamize ku-
toka duniani,
Lakini sikuyaacha maagi-
zo yako.
88 Nihifadhi hai kwa sababu
ya upendo wako mshika-
manifu,
Ili nishike vikumbusho
ulivyosema.

ל [*Lamed*]

89 Milele, Ee Yehova,
Neno lako litadumu mbi-
nguni.[f]
90 Uaminifu wako umekuwe-
po kwa vizazi vyote.[g]
Umeiimarisha kabisa du-
nia, ili idumu.[h]
91 Kwa sababu ya hukumu
zako zinadumu* mpaka
leo,
Kwa maana zote ni watu-
mishi wako.
92 Kama singeipenda sana
sheria yako,
Ningekuwa nimeangamia
katika mateso yangu.[a]
93 Sitayasahau kamwe maa-
gizo yako,
Kwa sababu kupitia hayo
umenihifadhi hai.[b]
94 Mimi ni wako; niokoe,[c]
Kwa sababu nimeyatafu-
ta maagizo yako.[d]
95 Waovu wanasubiri kunia-
ngamiza,
Lakini ninavikazia
sana fikira vikumbusho
vyako.
96 Nimeona mwisho wa uka-
milifu wote,
Lakini amri yako haina
mpaka.*

מ [*Mem*]

97 Jinsi ninavyoipenda sana
sheria yako![e]
Ninaitafakari* mchana
kutwa.[f]
98 Amri yako hunifanya
niwe na hekima kuliko
maadui wangu,[g]
Kwa sababu ninayo mi-
lele.
99 Nina ufahamu mwingi
kuliko walimu wangu
wote,[h]
Kwa sababu ninavitafaka-
ri* vikumbusho vyako.
100 Ninatenda kwa uelewaji
mwingi kuliko wanaume
wazee,
Kwa sababu ninayatii
maagizo yako.
101 Ninakataa kutembea kwe-
nye njia yoyote ya uovu,[i]
Ili nishike neno lako.
102 Sigeuki kando kutoka ka-
tika hukumu zako,
Kwa maana umenifu-
ndisha.

SURA YA 119
a Zb 69:3
b Zb 86:17, Zb 102:2
c Zb 119:61, Zb 119:176
d Zb 7:6, Ufu 6:9, 10
e Zb 142:6
f Zb 89:2, Zb 119:152
g Kum 7:9
h Zb 104:5, Mhu 1:4

Safu ya 2
a Met 6:23, Mt 4:4
b Law 18:5, Kum 30:16, Yoh 6:63, Ro 10:5
c Zb 86:2, Isa 41:10
d Zb 119:15
e Zb 40:8
f Zb 1:2
g Zb 19:7, Met 2:6, Met 10:8
h Mt 11:25, Lu 2:46, 47
i Zb 18:23, Zb 119:59

**119:91** * Yaani, kazi zake zote za uumbaji.

**119:96** * Tnn., “ni pana sana.” **119:97** * Au “Ninajifunza kuihusu.” **119:99** * Au “ninajifunza.”

**103** Jinsi maneno yako yalivyo matamu kwenye kaakaa langu,
Kuliko asali kinywani mwangu![a]
**104** Kwa sababu ya maagizo yako ninatenda kwa uelewaji.[b]
Ndiyo sababu ninaichukia kila njia ya uwongo.[c]

נ [*Nun*]

**105** Neno lako ni taa ya mguu wangu,
Na nuru ya njia yangu.[d]
**106** Nimeweka kiapo, nami nitakitimiza,
Kwamba nitazishika hukumu zako za uadilifu.
**107** Nimeteseka sana.[e]
Ee Yehova, nihifadhi hai kulingana na neno lako.[f]
**108** Tafadhali yafurahie matoleo yangu ya hiari ya kukusifu,*[g] Ee Yehova,
Na unifundishe hukumu zako.[h]
**109** Uhai wangu umo hatarini daima,*
Lakini sijaisahau sheria yako.[i]
**110** Waovu wamenitegea mtego,
Lakini sijakengeuka kutoka katika maagizo yako.[j]
**111** Ninavichukua vikumbusho vyako kuwa mali yangu ya kudumu,*
Kwa maana hivyo ni shangwe ya moyo wangu.[k]
**112** Nimeazimia* kuyatii masharti yako
Nyakati zote, mpaka mwisho.

ס [*Samekh*]

**113** Ninawachukia watu wenye moyo nusunusu,*[a]
Lakini ninaipenda sheria yako.[b]
**114** Wewe ni mahali pangu pa kujificha na ngao yangu,[c]
Kwa maana neno lako ni tumaini langu.*[d]
**115** Kaeni mbali nami, enyi waovu,[e]
Ili nizishike amri za Mungu wangu.
**116** Nitegemeze kama ulivyoahidi,*[f]
Ili niendelee kuishi;
Usiache tumaini langu libadilike na kunikatisha tamaa.#[g]
**117** Nitegemeze ili niokolewe;[h]
Kisha nitayakazia uangalifu daima masharti yako.[i]
**118** Unawakataa wote wanaokengeuka kutoka katika masharti yako,[j]
Kwa maana ni waongo na wadanganyifu.
**119** Unawatupilia mbali waovu wote walio duniani kana kwamba ni takataka.*[k]
Ndiyo sababu ninavipenda vikumbusho vyako.
**120** Mwili wangu unatetemeka kwa sababu ya kukuhofu;

**SURA YA 119**
a Zb 19:7, 10; Met 24:13, 14
b Zb 119:100
c Zb 97:10; Zb 101:3; Met 8:13; Met 13:5; Ro 12:9
d Zb 43:3; Met 6:23; Isa 51:4; Ro 15:4; 2Ti 3:16, 17; 2Pe 1:19
e Zb 34:19
f Zb 119:88; Zb 143:11
g Zb 50:23; Ho 14:2; Ebr 13:15
h Kum 33:10; Isa 48:17
i Zb 119:61
j Zb 119:87
k Zb 19:8; Zb 119:129; Yer 15:16

**Safu ya 2**
a 1Fa 18:21; Ufu 3:16
b Zb 40:8; Zb 119:97
c Zb 32:7; Zb 91:2
d Zb 130:5
e Zb 26:5
f Isa 41:10
g Zb 25:2; Ro 10:11
h Isa 41:13
i Yos 1:8; Zb 119:48
j 1Nya 28:9; Zb 95:10
k Met 2:22; Met 25:4, 5; Eze 22:18

**119:108** *Tnn., "matoleo ya hiari ya kinywa changu." **119:109** *Au "Nafsi yangu imo mikononi mwangu daima." **119:111** *Au "urithi wangu wa milele." **119:112** *Tnn., "Nimeuelekeza moyo wangu."

**119:113** *Au "moyo uliogawanyika." **119:114** *Au "Ninalingojea neno lako." **119:116** *Au "kulingana na neno lako." #Au "liaibishwe." **119:119** *Neno la Kiebrania linalotafsiriwa "takataka" katika mstari huu linarejelea uchafu unaotoka katika fedha au dhahabu inapoyeyushwa.

Ninaogopa hukumu
zako.

ע [*Ayin*]

**121** Nimetenda yaliyo ya haki
na uadilifu.
Usiniache mikononi
mwa wale wanaonika-
ndamiza!
**122** Nihakikishie hali njema
mimi mtumishi wako;
Wenye kimbelembele wa-
sinikandamize.
**123** Macho yangu yamecho-
ka nikiungojea wokovu
wako[a]
Na ahadi yako ya* uadi-
lifu.[b]
**124** Nitendee mimi mtumishi
wako kwa upendo mshi-
kamanifu,[c]
Na unifundishe masharti
yako.[d]
**125** Mimi ni mtumishi wako;
nipe uelewaji,[e]
Ili nijue vikumbusho
vyako.
**126** Wakati umefika wa Yeho-
va kutenda,[f]
Kwa maana wameivunja
sheria yako.
**127** Ndiyo sababu ninazipe-
nda amri zako
Kuliko dhahabu, hata
dhahabu bora.*[g]
**128** Kwa hiyo, ninayaona
mafundisho* yote yana-
yotoka kwako kuwa
yanafaa;[h]
Ninaichukia kila njia ya
uwongo.[i]

פ [*Pe*]

**129** Vikumbusho vyako ni vi-
zuri sana.
Ndiyo sababu ninavi-
shika.

**119:123** *Au "neno lako la." **119:127** *Au "iliyosafishwa." **119:128** *Au "maagizo."

**130** Kufunuliwa kwa maneno
yako huleta nuru,[a]
Na humpa uelewaji mtu
asiye na uzoefu.[b]
**131** Ninakifumbua wazi ki-
nywa changu na kutweta,*
Kwa sababu ninazitamani
sana amri zako.[c]
**132** Nigeukie na kunionyesha
kibali,[d]
Kama unavyowatendea*
wale wanaolipenda jina
lako.[e]
**133** Ziongoze hatua zangu
kwa usalama* kupitia
neno lako;
Jambo lolote ovu lisinita-
wale.[f]
**134** Niokoe* kutoka kwa
wanadamu wanaoka-
ndamiza,
Nami nitayatii maagizo
yako.
**135** Ufanye uso wako unia-
ngazie* mimi mtumishi
wako,[g]
Na unifundishe masharti
yako.
**136** Macho yangu yanatiriri-
kwa na machozi
Kwa sababu watu hawatii
sheria yako.[h]

צ [*Tsade*]

**137** Wewe ni mwadilifu, Ee
Yehova,[i]
Na hukumu zako ni za
haki.[j]
**138** Vikumbusho unavyotoa
ni vya uadilifu
Navyo vinategemeka
kabisa.

**119:131** *Tnn., "kuhemahema." **119:132** *Tnn., "Kulingana na uamuzi wako kuwaelekea." **119:133** *Au "Zifanye hatua zangu ziwe imara." **119:134** *Tnn., "Nikomboe." **119:135** *Au "utabasamu kunielekea."

**SURA YA 119**
a Zb 69:3; Zb 143:7
b Zb 119:81
c Zb 69:16
d Zb 143:10
e Zb 119:34; 2Ti 2:7; Yak 1:5
f Zb 9:19; Yer 18:23
g Zb 19:9, 10; Zb 119:72; Met 3:13, 14
h Zb 19:8
i Zb 119:104

**Safu ya 2**
a Zb 119:105; Met 6:23; 2Ko 4:6; 2Pe 1:19
b Zb 19:7; Met 1:1, 4; 2Ti 3:15
c Zb 42:1; 1Pe 2:2
d 1Sa 1:10, 11; 2Sa 16:11, 12; Isa 38:9, 20
e Ebr 6:10
f Zb 19:13; Ro 6:12
g Hes 6:25; Zb 4:6
h Eze 9:4; 2Pe 2:7, 8
i Kum 32:4
j Ufu 16:5, 7

139 Bidii yangu inanila,[a]
Kwa sababu maadui
wangu wameyasahau
maneno yako.
140 Neno lako ni safi kabisa,[b]
Nami mtumishi wako ni-
nalipenda.[c]
141 Mimi ni duni na mwenye
kudharauliwa;[d]
Hata hivyo, sijayasahau
maagizo yako.
142 Uadilifu wako ni uadilifu
wa milele,[e]
Na sheria yako ni kweli.[f]
143 Hata nikipatwa na taabu
na shida,
Nitaendelea kuzipenda
sana amri zako.
144 Uadilifu wa vikumbusho
vyako ni wa milele.
Nipe uelewaji,[g] ili niende-
lee kuishi.

ק [*Qoph*]

145 Ninakuita kwa moyo wa-
ngu wote. Nijibu, Ee
Yehova.
Nitayashika masharti
yako.
146 Ninakulilia wewe; niokoe!
Nitashika vikumbusho
vyako.
147 Nimeamka kabla ya ma-
pambazuko* ili nililie
msaada,[h]
Kwa maana maneno yako
ni tumaini langu.#
148 Macho yangu hufunguka
kabla ya makesha ya
usiku,
Ili nitafakari* neno lako.[i]
149 Isikie sauti yangu kwa sa-
babu ya upendo wako
mshikamanifu.[j]
Ee Yehova, nihifadhi hai
kulingana na haki yako.

119:147 *Au “alfajiri.” #Au “Ninayangojea maneno yako.” 119:148 *Au “nijifunze.”

SURA YA 119
a 2Fa 10:16, Zb 69:9, Yoh 2:17
b Zb 12:6, Zb 119:160
c Zb 119:97
d Zb 22:6, 7
e Zb 36:6
f Kut 34:6, Zb 119:160, Yoh 17:17
g Zb 119:34
h Zb 5:3, Zb 88:13, Mk 1:35
i Zb 63:6, Lu 6:12
j Zb 51:1, Isa 63:7

Safu ya 2
a Kum 4:7, Zb 46:1, Zb 145:18
b Zb 19:9, Yoh 17:17
c Zb 119:144, Mhu 3:14
d Zb 9:13
e 1Sa 24:15, Zb 43:1
f 2Fa 17:15, 18, Zb 73:27, Met 15:29
g 1Nya 21:13, Zb 86:15, Isa 55:7, 2Ko 1:3, Yak 5:11
h Zb 25:19
i Zb 139:21
j Zb 119:40, 88, Omb 3:22

150 Watu wenye mwenendo
wa aibu* hunikaribia;
Wako mbali sana na she-
ria yako.
151 Wewe uko karibu nami,
Ee Yehova,[a]
Na amri zako zote ni
kweli.[b]
152 Zamani za kale nilijifu-
nza kuhusu vikumbusho
vyako,
Ambavyo umeviweka
vidumu milele.[c]

ר [*Resh*]

153 Yatazame mateso yangu
na uniokoe,[d]
Kwa maana sijaisahau
sheria yako.
154 Nitetee* na uniokoe;[e]
Nihifadhi hai kulingana
na ahadi yako.#
155 Wokovu uko mbali sana
na waovu,
Kwa maana hawajajayata-
futa masharti yako.[f]
156 Rehema zako ni nyingi,
Ee Yehova.[g]
Nihifadhi hai kulingana
na haki yako.
157 Wanaonitesa na pia maa-
dui wangu ni wengi;[h]
Lakini sijakengeuka ku-
toka katika vikumbusho
vyako.
158 Ninawatazama wenye hila
kwa chuki kali,
Kwa sababu hawalishiki
neno lako.[i]
159 Tazama jinsi ninavyoya-
penda sana maagizo
yako!
Ee Yehova, nihifadhi hai
kwa sababu ya upendo
wako mshikamanifu.[j]

119:150 *Au “mwenendo mpotovu.” 119:154 *Au “lendeshe kesi yangu.” #Au “neno lako.”

160 Kiini hasa cha neno lako ni kweli,[a]
Na hukumu zako zote za uadilifu zinadumu milele.

ש [*Sin*] au [*Shin*]

161 Wakuu wananitesa[b] bila sababu,
Lakini moyo wangu unayahofu maneno yako.[c]
162 Ninashangilia kwa sababu ya neno lako[d]
Kama mtu anayepata nyara nyingi.
163 Nauchukia uwongo—nauchukia sana[e]—
Ninaipenda sheria yako.[f]
164 Mara saba kwa siku ninakusifu wewe
Kwa sababu ya hukumu zako za uadilifu.
165 Wale wanaoipenda sheria yako wana amani nyingi;[g]
Hakuna chochote kinachoweza kuwakwaza.*
166 Ninayatazamia matendo yako ya wokovu, Ee Yehova,
Nami ninazishika amri zako.
167 Ninavishika vikumbusho vyako,
Nami navipenda sana.[h]
168 Ninayatii maagizo yako na vikumbusho vyako,
Kwa maana unajua mambo yote ninayotenda.[i]

ת [*Taw*]

169 Kilio changu cha kuomba msaada na kikufikie wewe, Ee Yehova.[j]
Nifanye nielewe, kulingana na neno lako.[k]
170 Ombi langu la kutaka kibali na lifike mbele zako.
Niokoe, kama ulivyoahidi.*
171 Midomo yangu na ifurikwe na sifa,[a]
Kwa maana wewe hunifundisha masharti yako.
172 Ulimi wangu na uimbe kuhusu neno lako,[b]
Kwa maana amri zako zote ni za uadilifu.
173 Mkono wako na uwe tayari kunisaidia,[c]
Kwa sababu nimechagua kutii maagizo yako.[d]
174 Ninautamani sana wokovu wako, Ee Yehova,
Nami ninaipenda sana sheria yako.[e]
175 Acha niishi ili nikusifu;[f]
Hukumu zako na ziwe msaada wangu.
176 Nimetangatanga kama kondoo aliyepotea.[g] Nitafute mimi mtumishi wako,
Kwa maana sijazisahau amri zako.[h]

Wimbo wa Safari za Kupanda.*

**120** Nilimwita Yehova nilipokuwa nikitaabika,[i]
Naye akanijibu.[j]
2 Ee Yehova, niokoe kutoka kwa midomo inayosema uwongo
Na kutoka kwa ulimi mdanganyifu.
3 Mungu atakufanya nini,
Naye atakuadhibu jinsi gani,*
Ewe ulimi mdanganyifu?[k]

119:165 *Au “Hakuna cha kuwakwaza.”
119:170 *Au “kulingana na neno lako.”
120:Uta *Angalia Kamusi, uku. 2012.
120:3 *Tnn., “Naye atakuongezea nini?”

SURA YA 119
a 2Sa 7:28; Zb 12:6; Yoh 17:17
b Zb 119:23
c 2Fa 22:19
d Yer 15:16
e Zb 101:7; Zb 119:29, 104
f Zb 1:2
g Zb 1:2, 3; Met 3:1, 2; Isa 32:17; Isa 48:18
h Zb 1:2; Zb 40:8; Ro 7:22
i Zb 139:3; Met 5:21; Met 15:11; Ebr 4:13
j Zb 18:6
k 1Nya 22:12; Met 2:3, 5

Safu ya 2
a Zb 63:5; Zb 71:17; Zb 145:7
b Zb 40:9
c Zb 60:5
d Kum 30:19; Yos 24:15, 22
e Zb 1:2
f Zb 9:13, 14; Isa 38:19
g Zb 95:7; Lu 15:4; 1Pe 2:25
h Mhu 12:13

SURA YA 120
i Zb 18:6
j Zb 50:15; Yon 2:1, 2
k Met 12:22

4 Kwa mishale mikali[a] ya shujaa
Na makaa yanayowaka moto[b] ya miretemu.
5 Ole wangu, kwa maana nimeishi kama mgeni Mesheki![c]
Nimekuwa nikiishi kati ya mahema ya Kedari.[d]
6 Nimekuwa nikiishi mbali kwa muda mrefu
Pamoja na watu wanaochukia amani.[e]
7 Mimi ni mtu wa amani, lakini ninapoongea,
Wao wanataka vita.

Wimbo wa Safari za Kupanda.

121 Ninayainua macho yangu nitazame milimani.[f]
Msaada wangu utatoka wapi?
2 Msaada wangu hutoka kwa Yehova,[g]
Muumba wa mbingu na dunia.
3 Hataruhusu kamwe mguu wako uteleze.*[h]
Yeye anayekulinda hatasinzia kamwe.
4 Tazama! Hatasinzia kamwe wala kulala usingizi,
Yeye anayelinda Israeli.[i]
5 Yehova anakulinda.
Yehova ni kivuli[j] kwenye mkono wako wa kulia.[k]
6 Mchana, jua halitakuchoma,[l]
Wala mwezi usiku.[m]
7 Yehova atakulinda dhidi ya madhara yote.[n]
Ataulinda uhai wako.*[o]
8 Yehova atakulinda katika mambo yote unayofanya*
Kuanzia sasa mpaka milele.

Wimbo wa Safari za Kupanda. Wa Daudi.

122 Nilishangilia waliponiambia:
"Na twende katika nyumba ya Yehova."[a]
2 Na sasa miguu yetu imesimama
Ndani ya malango yako, Ee Yerusalemu.[b]
3 Yerusalemu limejengwa kama jiji
Ambalo limeunganishwa pamoja kama kitu kimoja.[c]
4 Makabila yamepanda kwenda humo,
Makabila ya Yah,*
Kulingana na kikumbusho walichopewa Waisraeli,
Ili walishukuru jina la Yehova.[d]
5 Kwa maana viti vya ufalme vya hukumu viliwekwa huko,[e]
Viti vya ufalme vya nyumba ya Daudi.[f]
6 Ombeni ili Yerusalemu liwe na amani.[g]
Wale wanaokupenda, Ee jiji, watakuwa salama.
7 Amani na idumu ndani ya maboma yako,*
Usalama ndani ya minara yako yenye ngome.
8 Kwa ajili ya ndugu zangu na rafiki zangu nitasema:
"Amani na iwe ndani yako."

121:3 * Au "uyumbe." 121:7 * Au "Atailinda nafsi yako." 121:8 * Tnn., "unapotoka nje na unapoingia ndani." 122:4 * "Yah" ni ufupisho wa jina Yehova. 122:7 * Au "kuta zako zenye ngome."

SURA YA 120
a Zb 7:13
b Zb 140:10
c Mwa 10:2
d Yer 49:28
e Zb 57:4

SURA YA 121
f Zb 125:2
g Zb 46:1; Isa 41:13; Yer 20:11; Ebr 13:6
h Zb 91:11, 12; Met 3:26
i Isa 27:3; Isa 40:28
j Zb 91:1; Isa 25:4
k Zb 16:8; Zb 109:31
l Isa 49:10; Ufu 7:16
m Zb 91:5, 6
n Zb 91:10; Met 12:21
o Zb 97:10; Zb 145:20

Safu ya 2

SURA YA 122
a 2Sa 6:15; Zb 27:4; Zb 42:4; Zb 84:10
b 2Nya 6:6; Zb 84:7; Zb 100:4
c 2Sa 5:9
d Kut 23:17; Kum 12:5, 6
e Kum 17:8, 9; 2Nya 19:8
f 2Sa 7:16; 1Fa 10:18; 1Nya 29:23
g Zb 51:18

9 Kwa ajili ya nyumba ya
Yehova Mungu wetu,[a]
Nitakutakia mema.

Wimbo wa Safari za Kupanda.

123 Nayainua macho yangu kukuelekea wewe,[b]
Wewe unayeketi kwenye kiti cha ufalme mbinguni.
2 Kama macho ya watumishi yanavyoutazama mkono wa bwana wao,
Na macho ya kijakazi yanavyoutazama mkono wa bimkubwa wake,
Ndivyo macho yetu yanavyokutazama wewe, Ee Yehova Mungu wetu[c]
Mpaka utakapotuonyesha kibali.[d]
3 Tuonyeshe kibali, Ee Yehova, tuonyeshe kibali,
Kwa maana tumedharauliwa vya kutosha.[e]
4 Tumedhihakiwa vya kutosha na* watu wanaojitumaini
Na kudharauliwa na wenye kiburi.

Wimbo wa Safari za Kupanda.
Wa Daudi.

124 "Kama Yehova hangekuwa pamoja nasi"[f]
—Watu wa Israeli na waseme sasa—
2 "Kama Yehova hangekuwa pamoja nasi[g]
Watu walipokuja kutushambulia,[h]
3 Basi wangetumeza tukiwa hai[i]
Hasira yao ilipokuwa ikiwaka dhidi yetu.[j]
4 Kisha maji yangetufagilia mbali,
Mafuriko yangetufunika.[a]
5 Maji yenye nguvu yangetulemea.
6 Yehova na asifiwe,
Kwa maana hakututia katika meno yao kama mawindo.
7 Sisi* ni kama ndege aliyeponyoka
Kutoka katika mtego wa mwindaji;[b]
Mtego ulivunjika,
Nasi tukaponyoka.[c]
8 Msaada wetu uko katika jina la Yehova,[d]
Muumba wa mbingu na dunia."

Wimbo wa Safari za Kupanda.

125 Wale wanaomtumaini Yehova[e]
Ni kama Mlima Sayuni, ambao hauwezi kutikiswa
Bali hudumu milele.[f]
2 Kama milima inavyozunguka Yerusalemu,[g]
Ndivyo Yehova anavyowazunguka watu wake[h]
Kuanzia sasa mpaka milele.
3 Fimbo ya ufalme ya uovu haitadumu katika nchi waliyogawiwa waadilifu,[i]
Ili waadilifu wasije wakatenda* jambo baya.[j]
4 Ee Yehova, watendee mema walio wema,[k]
Walio wanyoofu moyoni mwao.[l]
5 Lakini wale wanaogeuka na kufuata njia zao zilizopotoka,

123:4 * Au "Nafsi yetu imechoshwa na dhihaka nyingi za."

124:7 * Au "Nafsi yetu." 125:3 * Au "wasiielekeze mikono yao kutenda."

SURA YA 122
a 1Nya 29:3; Zb 26:8; Zb 69:9

SURA YA 123
b Zb 25:15; Zb 121:1
c Zb 119:82; Zb 130:6
d Omb 3:25; Mik 7:7
e Ne 4:4; Zb 44:13

SURA YA 124
f Zb 46:7; Ro 8:31; Ebr 13:6
g Zb 54:4; Zb 118:6
h Zb 3:1; Zb 22:16
i Zb 27:2
j Zb 56:1

Safu ya 2
a Zb 18:4
b 1Sa 23:26-28; 2Sa 17:21, 22
c Zb 25:15; Zb 91:3
d Met 18:10

SURA YA 125
e Yer 17:7
f 1Fa 8:12, 13; Zb 48:2; Zb 132:13, 14
g 1Fa 11:7; Mdo 1:12
h Zb 34:7; Isa 31:5; Zek 2:4, 5
i Isa 14:5
j Mhu 7:7
k Zb 51:18
l Zb 36:10; Zb 73:1

Yehova atawaondoa pamoja na watenda maovu.[a]
Amani na iwe juu ya Israeli.

Wimbo wa Safari za Kupanda.

**126** Yehova alipowakusanya na kuwarudisha mateka wa Sayuni,[b]
Tulifikiri tunaota ndoto.
2 Wakati huo kinywa chetu kilijaa kicheko
Na ulimi wetu kelele za shangwe.[c]
Wakati huo ilisemwa miongoni mwa mataifa:
"Yehova amewatendea mambo makuu."[d]
3 Yehova ametutendea mambo makuu,[e]
Nasi tuna shangwe nyingi sana.
4 Wakusanye na kuwarudisha watu wetu waliotekwa, Ee Yehova,
Kama vijito vya Negebu.*
5 Wale wanaopanda mbegu kwa machozi
Watavuna kwa kelele za shangwe.
6 Yule anayetoka kwenda nje, ingawa analia,
Akiwa amebeba mfuko wake uliojaa mbegu,
Kwa hakika atarudi kwa kelele za shangwe,[f]
Akiwa amebeba masuke yake.[g]

Wimbo wa Safari za Kupanda.
Wa Sulemani.

**127** Yehova asipoijenga nyumba,
Wale wanaoijenga wanafanya kazi ngumu ya bure.[h]
Yehova asipolilinda jiji,[a]
Mlinzi anakesha bure.
2 Mnajisumbua bure kuamka mapema,
Na kuchelewa kulala,
Mkitaabika kupata chakula,
Kwa maana yeye huwaandalia anaowapenda na kuwapa usingizi.[b]
3 Tazama! Watoto* ni urithi kutoka kwa Yehova;[c]
Uzao wa tumbo ni thawabu.[d]
4 Kama mishale mkononi mwa mwanamume hodari,
Ndivyo walivyo watoto ambao mtu anawazaa akiwa kijana.[e]
5 Mwenye furaha ni mwanamume anayelijaza podo lake watoto.[f]
Hawataaibishwa,
Kwa maana watazungumza na maadui katika lango la jiji.

Wimbo wa Safari za Kupanda.

**128** Mwenye furaha ni kila mtu anayemwogopa Yehova,[g]
Anayetembea katika njia Zake.[h]
2 Utakula mazao ambayo mkono wako ulifanya kazi ngumu kuyapata.
Utakuwa na furaha na kufurahia ufanisi.[i]
3 Mke wako atakuwa kama mzabibu unaozaa matunda mengi nyumbani mwako;[j]
Watoto wako watakuwa kama machipukizi ya mzeituni kuzunguka meza yako.

**126:4** * Au "makorongo ya kusini."

**127:3** * Au "Wana."

SURA YA 125
a 1Nya 10:13; Zb 53:5; Isa 59:8

SURA YA 126
b Ezr 1:2, 3; Zb 85:1
c Ezr 3:11; Zb 106:47; Isa 49:13; Yer 31:12
d Yos 2:9, 10; Ne 6:15, 16
e Ezr 7:27, 28; Isa 11:11
f Zb 30:5; Isa 61:1-3
g Isa 9:3

SURA YA 127
h Met 3:6; Met 10:22; Met 16:3

Safu ya 2
a Isa 27:3
b Zb 3:5; Mhu 5:12
c Mwa 33:4, 5; Mwa 48:3, 4; 1Sa 2:21
d Mwa 41:51, 52; Law 26:9; Ayu 42:12, 13; Zb 128:3
e Met 17:6
f Mwa 50:23

SURA YA 128
g Zb 112:1; Ebr 5:7
h Zb 119:1; Mik 6:8
i Mhu 5:18; Isa 65:22
j Kut 23:26; Zb 127:3

4 Tazama! Hivyo ndivyo
mwanamume anayemwo-
gopa Yehova
Atakavyobarikiwa.[a]
5 Yehova atakubariki kuto-
ka Sayuni.
Na uone Yerusalemu liki-
pata ufanisi sikuzote za
maisha yako[b]
6 Na uone watoto wa watoto
wako.
Na amani iwe juu ya
Israeli.

Wimbo wa Safari za Kupanda.

129 "Wamenishambulia
daima tangu nilipo-
kuwa kijana"[c]
—Watu wa Israeli na wase-
me sasa—
2 "Wamenishambulia daima
tangu nilipokuwa
kijana;[d]
Lakini hawajanishinda.[e]
3 Wale wanaolima kwa je-
mbe la plau wamelima
mgongoni mwangu;[f]
Wameirefusha mitaro
yao."
4 Lakini Yehova ni mwadi-
lifu;[g]
Amezikatakata kamba za
waovu.[h]
5 Wataaibishwa na kuki-
mbia kwa fedheha,
Wale wote wanaolichukia
Sayuni.[i]
6 Watakuwa kama majani
juu ya paa
Yanayonyauka kabla haya-
jang'olewa,
7 Ambayo hayawezi kujaa
mkononi mwa mvunaji
Wala mikononi mwa yule
anayekusanya masuke.
8 Wale wanaopita karibu
nao hawatasema:
"Baraka ya Yehova na iwe
juu yenu;
Tunawabariki katika jina
la Yehova."

Wimbo wa Safari za Kupanda.

130 Kutoka vilindini
ninakulilia, Ee Ye-
hova.[a]
2 Ee Yehova, isikie sauti
yangu.
Masikio yako na yasikilize
sihi zangu za kuomba
msaada.
3 Ikiwa ungekuwa unataza-
ma* tu makosa, Ee Yah,#
Basi ni nani, Ee Yehova,
angeweza kusimama?[b]
4 Kwa maana wewe hutoa
msamaha wa kweli,[c]
Ili watu wakuhofu.*[d]
5 Ninamtumaini Yehova,
nafsi yangu yote inamtu-
maini;
Ninangoja neno lake.
6 Ninamngojea Yehova kwa
hamu,[e]
Kuliko walinzi wanavyoi-
ngojea asubuhi,[f]
Naam, kuliko walinzi wa-
navyoingojea asubuhi.
7 Watu wa Israeli na
waendelee kumngojea
Yehova,
Kwa maana Yehova ni
mshikamanifu katika
upendo wake,[g]
Naye ana nguvu nyingi za
kukomboa.
8 Atawakomboa watu wa
Israeli kutoka katika
makosa yao yote.

Wimbo wa Safari za Kupanda.
Wa Daudi.

131 Ee Yehova, moyo wa-
ngu hauna kiburi,
Wala macho yangu hayana
majivuno;[h]

SURA YA 128
a Zb 127:4, 5
b Zb 122:6; Isa 33:20

SURA YA 129
c Kut 5:6, 9
d Omb 1:3
e Zb 118:13; Zb 125:3
f Zb 66:12; Isa 51:23
g Ezr 9:15; Ne 9:33
h Zb 124:7
i Ne 4:4; Ne 6:15, 16; Est 6:13; Est 9:5; Zb 137:7; Zek 12:3

Safu ya 2

SURA YA 130
a Omb 3:55; Yon 2:1, 2
b Zb 38:4; Zb 103:14; Zb 143:1, 2; Isa 55:7; Da 9:18; Ro 3:20; Tit 3:5
c Kut 34:6, 7; Zb 25:11
d Yer 33:8, 9
e Mik 7:7
f Zb 119:147
g Zb 86:5

SURA YA 131
h Zb 78:70; Zb 138:6

130:3 * Au "unafuatilia." # "Yah" ni ufupisho wa jina Yehova. 130:4 * Tnn., "Ili uogopwe."

Wala sijitafutii mambo makubwa sana,[a]
Wala mambo yanayopita uwezo wangu.
2 Hasha, badala yake nimeituliza na kuinyamazisha nafsi yangu*[b]
Kama mtoto aliyeachishwa kunyonya aliye na mama yake;
Nimeridhika kama mtoto aliyeachishwa kunyonya.
3 Watu wa Israeli na wamngojee Yehova[c]
Kuanzia sasa mpaka milele.

Wimbo wa Safari za Kupanda.

132 Ee Yehova, mkumbuke Daudi
Na mateso yake yote;[d]
2 Jinsi alivyomwapia Yehova,
Jinsi alivyomwekea nadhiri hii Mwenye Nguvu wa Yakobo:[e]
3 "Sitaingia katika hema langu, nyumbani mwangu.[f]
Sitalala kwenye kochi langu, kitandani mwangu;
4 Sitayaruhusu macho yangu yalale usingizi,
Wala kope zangu kusinzia
5 Mpaka nitakapopata mahali kwa ajili ya Yehova,
Makao bora* kwa ajili ya Mwenye Nguvu wa Yakobo."[g]
6 Tazama! Tulisikia habari hizo huko Efratha;[h]
Tulizipata katika mashamba yaliyo msituni.[i]
7 Na tuingie katika makao yake;*[a]
Na tuiname chini kwenye kiti cha miguu yake.[b]
8 Inuka, Ee Yehova, uje mahali pako pa kupumzikia,[c]
Wewe na Sanduku la nguvu zako.[d]
9 Makuhani wako na wavae uadilifu,
Washikamanifu wako na wapaze sauti kwa shangwe.
10 Kwa ajili ya Daudi mtumishi wako,
Usimkatae* mtiwa-mafuta wako.[e]
11 Yehova amemwapia Daudi;
Kwa hakika hatakosa kutimiza neno lake:
"Mmoja wa wazao wako,*
Nitamfanya aketi kwenye kiti chako cha ufalme.[f]
12 Wana wako wakilishika agano langu
Na vikumbusho vyangu ninavyowafundisha,[g]
Wana wao pia
Wataketi kwenye kiti chako cha ufalme milele."[h]
13 Kwa maana Yehova amelichagua Sayuni;[i]
Amelitamani liwe makao yake:[j]
14 "Hapa ndipo mahali pangu pa kupumzikia milele;
Nitakaa hapa,[k] kwa maana nimepatamani.
15 Nitapabariki sana kwa vyakula;

131:2 *Au "nimejituliza na kujinyamazisha mwenyewe." Angalia Kamusi, uku. 2012. 132:5 *Au "Hema tukufu la ibada."

132:7 *Au "hema lake tukufu la ibada." 132:10 *Tnn., "Usiugeuze nyuma uso wa." 132:11 *Tnn., "Mmoja kutoka katika uzao wa tumbo lako."

SURA YA 131
a 1Sa 18:23
b 1Sa 30:6; Zb 62:1; Isa 30:15; Omb 3:26
c Zb 130:7; Mik 7:7

SURA YA 132
d 1Sa 20:1
e 2Sa 7:2, 3
f 2Sa 5:11
g 2Sa 7:2; 1Fa 8:17; 1Nya 15:3, 12; Mdo 7:45, 46
h 1Sa 17:12
i 1Sa 7:1; 1Nya 13:6

Safu ya 2
a Zb 43:3
b 1Nya 28:2; Zb 5:7
c Hes 10:35; 2Sa 6:17
d 2Nya 6:41, 42
e 1Fa 15:4; 2Fa 19:34
f 1Fa 8:25; Zb 89:3, 4; Zb 89:20, 36; Isa 9:7; Yer 33:20, 21; Mt 9:27; Lu 1:69; Mdo 2:30, 31; Mdo 13:22, 23
g 1Nya 29:19
h 2Sa 7:12, 16; 1Nya 17:11, 12; Zb 89:20, 29
i Zb 48:2, 3; Zb 78:68; Ebr 12:22
j Zb 87:2
k Zb 46:5; Isa 24:23

Nitawashibisha maskini
wake kwa mikate.[a]
16 Makuhani wake nitawavisha wokovu,[b]
Na washikamanifu wake
watapaza sauti kwa shangwe.[c]
17 Huko nitazifanya nguvu
za Daudi zikue.*
Nimemtayarishia taa
mtiwa-mafuta wangu.[d]
18 Nitawavisha aibu maadui
wake,
Lakini taji lililo kwenye kichwa chake litasitawi."[e]

Wimbo wa Safari za Kupanda.
Wa Daudi.

133 Tazama! Jinsi ilivyo
vema na jinsi inavyopendeza
Ndugu kukaa pamoja kwa
umoja![f]
2 Ni kama mafuta bora yanayomiminwa kichwani[g]
Yanayotiririka kwenye
ndevu,
Ndevu za Haruni,[h]
Na kutiririka mpaka kwenye ukosi wa mavazi
yake.
3 Ni kama umande wa Hermoni[i]
Unaoshuka kwenye milima
ya Sayuni.[j]
Huko ndiko Yehova alikoamuru baraka yake
—Uzima wa milele.

Wimbo wa Safari za Kupanda.

134 Msifuni Yehova,
Enyi nyote watumishi wa Yehova,[k]
Ninyi mnaosimama katika
nyumba ya Yehova nyakati za usiku.[l]

132:17 *Tnn., "nitaifanya pembe ya Daudi ikue."

SURA YA 132
a Zb 22:26; Zb 147:12, 14
b Zb 149:4
c Zb 132:8, 9
d 1Fa 11:36; 1Fa 15:4; 2Nya 21:7
e Zb 2:6; Zb 72:8; Isa 9:6; Ufu 11:15

SURA YA 133
f Mwa 13:8; Yoh 13:35; Kol 3:14; Ebr 13:1
g Met 27:9
h Kut 29:4, 7
i Kum 3:8, 9; 1Nya 5:23
j Zb 125:2

SURA YA 134
k Ufu 19:5
l 1Nya 9:33; 1Nya 23:27, 30; Lu 2:37; Ufu 7:15

Safu ya 2
a Zb 28:2; Zb 141:2

SURA YA 135
b Zb 113:1; Ufu 19:5
c Zb 96:8; Zb 116:19
d Zb 119:68; Mt 19:17
e Kut 19:5; Kum 7:6
f Kum 10:17; Zb 97:9
g Zb 115:3; Isa 46:10

2 Inueni mikono yenu[a] katika utakatifu*
Na mumsifu Yehova.
3 Yehova, Muumba wa mbingu na dunia,
Na awabariki kutoka
Sayuni.

135 Msifuni Yah!*
Lisifuni jina la
Yehova;
Msifuni, enyi watumishi
wa Yehova,[b]
2 Ninyi mnaosimama katika
nyumba ya Yehova,
Katika nyua za nyumba ya
Mungu wetu.[c]
3 Msifuni Yah, kwa maana
Yehova ni mwema.[d]
Liimbieni sifa* jina lake,
kwa maana linapendeza.
4 Kwa maana Yah amemchagua Yakobo kwa ajili
yake mwenyewe,
Israeli awe mali yake ya
pekee.*[e]
5 Kwa maana ninajua vizuri
kwamba Yehova ni
mkuu;
Bwana wetu ni mkuu kuliko miungu mingine
yote.[f]
6 Yehova hufanya kila
jambo apendalo[g]
Mbinguni na duniani, baharini na katika vilindi
vyote.
7 Huyafanya mawingu yapande* kutoka kwenye
miisho ya dunia;
Hutengeneza radi# kwa
ajili ya mvua;

134:2 *Au labda, "mahali patakatifu." 135:1 *Au "Haleluya!" "Yah" ni ufupisho wa jina Yehova. 135:3 *Au "Lipigieni muziki." 135:4 *Au "mali yake anayothamini sana." 135:7 *Au "Huufanya mvuke upande." #Au labda, "malango."

Huutoa upepo katika maghala yake.[a]
8 Aliwaua wazaliwa wa kwanza wa Misri,
Wanadamu na wanyama pia.[b]
9 Alipeleka ishara na miujiza kati yako, Ee Misri,[c]
Dhidi ya Farao na watumishi wake wote.[d]
10 Aliyaangamiza mataifa mengi[e]
Na kuwaua wafalme hodari[f]
11 —Sihoni mfalme wa Waamori,[g]
Ogu mfalme wa Bashani,[h]
Na falme zote za Kanaani.
12 Aliitoa nchi yao kuwa urithi,
Urithi kwa watu wake Waisraeli.[i]
13 Ee Yehova, jina lako linadumu milele.
Ee Yehova, umaarufu wako unadumu* katika vizazi vyote.[j]
14 Kwa maana Yehova atawatetea* watu wake,[k]
Naye atawahurumia# watumishi wake.[l]
15 Sanamu za mataifa ni fedha na dhahabu,
Kazi ya mikono ya mwanadamu.[m]
16 Zina kinywa, lakini haziwezi kuongea;[n]
Zina macho, lakini haziwezi kuona;
17 Zina masikio, lakini haziwezi kusikia.
Hazina pumzi vinywani mwake.[o]
18 Watu wanaozitengeneza watakuwa kama sanamu hizo,[a]
Na pia wote wanaozitumaini.[b]
19 Ee nyumba ya Israeli, msifuni Yehova.
Ee nyumba ya Haruni, msifuni Yehova.
20 Ee nyumba ya Lawi, msifuni Yehova.[c]
Enyi mnaomwogopa Yehova, msifuni Yehova.
21 Yehova na asifiwe kutoka Sayuni,[d]
Yeye anayekaa Yerusalemu.[e]
Msifuni Yah![f]

136 Mshukuruni Yehova, kwa maana ni mwema;[g]
Upendo wake mshikamanifu unadumu milele.[h]
2 Mshukuruni Mungu wa miungu,[i]
Kwa maana upendo wake mshikamanifu unadumu milele.
3 Mshukuruni Bwana wa mabwana,
Kwa maana upendo wake mshikamanifu unadumu milele.
4 Yeye peke yake ndiye anayetenda mambo makuu yanayostaajabisha,[j]
Kwa maana upendo wake mshikamanifu unadumu milele.[k]
5 Aliziumba mbingu kwa ustadi,*[l]
Kwa maana upendo wake mshikamanifu unadumu milele.

135:13 *Au "jina lako linadumu." Tnn., "ukumbusho wako unadumu." 135:14 *Au "ataamua kesi ya." #Au "ataghairi kuwahusu."

136:5 *Au "kwa uelewaji."

SURA YA 135
a Kut 14:21; Hes 11:31; Yer 10:13; Yer 51:16; Yon 1:4
b Kut 12:12, 29
c Kut 7:20; Kut 8:6, 17; Kut 9:6, 10; Kut 9:23; Kut 10:12, 21
d Zb 136:15
e Zb 44:2
f Yos 12:7, 8
g Hes 21:23, 24
h Hes 21:33-35
i Yos 11:23
j Kut 3:15; Zb 102:12
k Kut 14:31
l Kum 32:36
m Zb 115:4-8; Isa 46:6; Mdo 17:29; 1Ko 10:19
n Hab 2:19
o Yer 10:14

Safu ya 2
a Isa 44:9
b Zb 97:7
c Kum 10:8
d Zb 48:1; Zb 132:13
e Yer 3:17
f Ufu 19:6

SURA YA 136
g Lu 18:19
h 2Nya 7:3; 2Nya 20:21; Zb 106:1; Zb 107:1
i Zb 97:9; Da 2:47
j Kut 15:11; Ufu 15:3
k Zb 103:17
l Ayu 38:36; Met 3:19, 20

6 Aliitandaza dunia juu ya maji,[a]
Kwa maana upendo wake mshikamanifu unadumu milele.
7 Aliiumba ile mianga mikubwa,[b]
Kwa maana upendo wake mshikamanifu unadumu milele,
8 Jua litawale mchana,[c]
Kwa maana upendo wake mshikamanifu unadumu milele,
9 Mwezi na nyota zitawale usiku,[d]
Kwa maana upendo wake mshikamanifu unadumu milele.
10 Aliwaua wazaliwa wa kwanza wa Misri,[e]
Kwa maana upendo wake mshikamanifu unadumu milele.
11 Aliwatoa Waisraeli kutoka kati yao,[f]
Kwa maana upendo wake mshikamanifu unadumu milele,
12 Kwa mkono wenye nguvu[g] na mkono ulionyooshwa,
Kwa maana upendo wake mshikamanifu unadumu milele.
13 Aliigawa Bahari Nyekundu sehemu mbili,*[h]
Kwa maana upendo wake mshikamanifu unadumu milele.
14 Aliwavusha Waisraeli katikati yake,[i]
Kwa maana upendo wake mshikamanifu unadumu milele.
15 Alimkung'uta Farao na jeshi lake ndani ya Bahari Nyekundu,[j]
Kwa maana upendo wake mshikamanifu unadumu milele.
16 Aliwaongoza watu wake kupitia nyikani,[a]
Kwa maana upendo wake mshikamanifu unadumu milele.
17 Aliwaua wafalme wakuu,[b]
Kwa maana upendo wake mshikamanifu unadumu milele.
18 Aliwaua wafalme hodari,
Kwa maana upendo wake mshikamanifu unadumu milele.
19 Sihoni[c] mfalme wa Waamori,
Kwa maana upendo wake mshikamanifu unadumu milele,
20 Na Ogu[d] mfalme wa Bashani,
Kwa maana upendo wake mshikamanifu unadumu milele.
21 Aliitoa nchi yao kuwa urithi,[e]
Kwa maana upendo wake mshikamanifu unadumu milele.
22 Urithi kwa Israeli mtumishi wake,
Kwa maana upendo wake mshikamanifu unadumu milele.
23 Alitukumbuka tulipokuwa wanyonge,[f]
Kwa maana upendo wake mshikamanifu unadumu milele.[g]
24 Alituokoa tena na tena kutoka kwa maadui wetu,[h]
Kwa maana upendo wake mshikamanifu unadumu milele.

136:13 * Tnn., "sehemu sehemu."

SURA YA 136
a Mwa 1:9; Zb 24:1, 2
b Mwa 1:14
c Mwa 1:16; Yer 31:35
d Zb 8:3
e Kut 12:29
f Kut 12:51
g Kut 13:14
h Kut 14:21
i Kut 14:29
j Kut 14:27, 28

Safu ya 2
a Kut 13:18; Kut 15:22
b Yos 12:7, 8
c Hes 21:21-24
d Hes 21:33-35
e Hes 32:33
f Kum 32:36
g Ne 9:32
h Amu 3:9; Amu 6:9

25 Huwapa chakula viumbe
wote walio hai,*[a]
Kwa maana upendo wake
mshikamanifu unadumu
milele.
26 Mshukuruni Mungu wa
mbinguni,
Kwa maana upendo wake
mshikamanifu unadumu
milele.

137 Kando ya mito ya Ba-
biloni,[b] hapo ndipo
tulipoketi.
Tulilia tulipokumbuka
Sayuni.[c]
2 Juu ya miti ya mierebi ili-
yo ndani yake,*
Tulitundika vinubi vyetu.[d]
3 Kwa maana huko, walio-
tuteka walitaka
tuwaimbie,[e]
Waliotudhihaki walitaka
tuwatumbuize:
"Tuimbieni mojawapo ya
nyimbo za Sayuni."
4 Tunawezaje kuimba
wimbo wa Yehova
Katika nchi ya kigeni?
5 Ikiwa nitakusahau wewe,
Ee Yerusalemu,
Mkono wangu wa kulia na
uwe msahaulifu.*[f]
6 Ulimi wangu na ushikama-
ne na kaakaa langu
Nisipokukumbuka,
Nisipoliweka Yerusalemu
juu ya
Sababu zangu kuu zaidi za
kushangilia.[g]
7 Kumbuka, Ee Yehova,
Mambo ambayo Waedomu
walisema siku ambayo
Yerusalemu lilianguka:
"Libomoeni! Libomoeni
mpaka kwenye misingi
yake!"[a]
8 Ee binti ya Babiloni, uliye
karibu kuangamizwa,[b]
Mwenye furaha ni yule
atakayekupa thawabu
yako
Kwa maovu
uliyotutendea.[c]
9 Mwenye furaha ni yule
atakayewakamata kwa
nguvu watoto wako
Na kuwaponda juu ya
miamba.[d]

Wa Daudi.

138 Nitakusifu kwa moyo
wangu wote.[e]
Mbele ya miungu mingine,
Nitaimba sifa.*
2 Nitainama chini kuelekea
hekalu lako takatifu,*[f]
Nami nitalisifu jina lako[g]
Kwa sababu ya upendo
wako mshikamanifu na
uaminifu wako.
Kwa maana umelitukuza
neno lako na jina lako
juu ya vitu vingine
vyote.#
3 Siku niliyokuita, ulinijibu;[h]
Ulinifanya niwe jasiri* na
mwenye nguvu.[i]
4 Wafalme wote wa dunia
watakusifu wewe, Ee
Yehova,[j]
Kwa maana watakuwa wa-
mesikia ahadi ulizotoa.
5 Wataimba kuhusu njia za
Yehova,
Kwa maana utukufu wa Ye-
hova ni mkuu.[k]

SURA YA 136
a Zb 145:15; Zb 147:9

SURA YA 137
b Yer 51:13; Eze 3:15; Da 10:4
c Da 9:2, 3
d Isa 24:8
e Zb 123:4
f Ne 2:3; Zb 84:2; Zb 102:13, 14; Isa 62:1; Yer 51:50
g Zb 122:1

Safu ya 2
a Yer 49:7; Omb 4:22; Eze 25:12; Oba 10-13
b Isa 47:1; Yer 25:12; Yer 50:2
c Yer 50:29; Ufu 18:6
d Isa 13:1, 16

SURA YA 138
e Zb 9:1
f 1Sa 3:3; 1Nya 16:1; Zb 28:2
g Yoh 17:6
h Zb 18:6
i Zb 29:11; Isa 12:2; Isa 41:10
j Zb 102:15; Isa 60:3
k 1Fa 8:10, 11

**136:25** *Tnn., "Huipa chakula miili yote." **137:2** *Yaani, Babilioni. **137:5** *Au labda, "unyauke."

**138:1** *Au labda, "Nitaipinga miungu mingine kwa kukupigia muziki." **138:2** *Au "mahali pake patakatifu." #Au labda, "umelitukuza neno lako juu ya jina lako lote." **138:3** *Au "niwe na ujasiri katika nafsi yangu."

6 Ingawa Yehova yuko juu, yeye huwaona wanyenyekevu,[a]
Lakini anajitenga mbali na wenye kiburi.[b]
7 Hata nikitembea katikati ya hatari, utanihifadhi hai.[c]
Unaunyoosha mkono wako dhidi ya hasira ya maadui wangu;
Mkono wako wa kuume utaniokoa.
8 Yehova atayatimiza mambo yote kwa niaba yangu.
Ee Yehova, upendo wako mshikamanifu unadumu milele;[d]
Usiziache kazi za mikono yako.[e]

Kwa kiongozi. Muziki wa Daudi.

139 Ee Yehova, umenichunguza kabisa, nawe unanijua.[f]
2 Unajua wakati ninapoketi na wakati ninaposimama.[g]
Unatambua mawazo yangu kutoka mbali.[h]
3 Unanichunguza* ninaposafiri na ninapolala;
Unazijua njia zangu zote.[i]
4 Kabla sijatamka neno lolote kwa ulimi wangu,
Tazama! Ee Yehova, tayari unalijua vizuri.[j]
5 Unanizingira nyuma na mbele;
Nawe unauweka mkono wako juu yangu.
6 Ujuzi huo unazidi ufahamu wangu.*
Uko juu sana nisiweze kuufikia.#[k]
7 Ninaweza kujificha wapi mbali na roho yako,
Na ni wapi ninapoweza kukimbia mbali na uso wako?[a]
8 Kama ningepanda mbinguni, ungekuwa huko,
Na kama ningetandika kitanda changu Kaburini,* tazama! ungekuwa huko.[b]
9 Kama ningeruka kwa mabawa ya mapambazuko
Ili niishi kando ya bahari iliyo mbali zaidi,
10 Hata huko mkono wako ungeniongoza
Na mkono wako wa kuume ungenishika.[c]
11 Nikisema: "Hakika giza litanificha!"
Basi usiku unaonizunguka utakuwa nuru.
12 Hata giza halitakuwa zito mno kwako,
Lakini usiku utakuwa mwangavu kama mchana;[d]
Kwako giza ni sawa na nuru.[e]
13 Kwa maana uliziumba figo zangu;
Ulinisitiri* katika tumbo la mama yangu.[f]
14 Ninakusifu kwa sababu nimeumbwa kwa njia inayoogopesha na kustaajabisha.[g]
Kazi zako zinastaajabisha,[h]
Ninajua* vizuri sana jambo hilo.
15 Mifupa yangu haikufichwa kwako

---

**139:3** *Tnn., "Unanipima." **139:6** *Au "ni wa ajabu sana kwangu." #Au "Umezidi kabisa uelewaji wangu."

**139:8** *Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012. **139:13** *Au labda, "Ulinifuma pamoja." **139:14** *Au "Nafsi yangu inajua."

**SURA YA 138**
a 1Sa 2:8; Zb 113:6-8; Isa 57:15
b Yak 4:6; 1Pe 5:5
c Zb 71:20
d Zb 103:17
e Ayu 14:15; Zb 71:18

**SURA YA 139**
f 1Sa 16:6, 7; 1Nya 28:9; Zb 17:3; Zb 139:23; Yer 20:12
g Mwa 16:13
h Zb 94:11
i Mwa 28:15; 2Sa 8:14; Ayu 31:4; Zb 121:8; Met 5:21
j Ebr 4:12
k Ayu 26:14; Ayu 42:3; Zb 40:5; Ro 11:33

**Safu ya 2**
a Yon 1:3
b Ayu 26:6; Met 15:11
c Zb 63:8; Zb 73:23; Isa 41:13
d Da 2:22
e Ebr 4:13
f Zb 22:9; Zb 71:6; Yer 1:5
g Mwa 1:26
h Zb 19:1; Zb 104:24; Zb 111:2; Ufu 15:3

Nilipoumbwa sirini,
Nilipofumwa katika sehemu zenye kina za dunia.[a]
16 Macho yako hata yaliniona nikiwa kiinitete;
Sehemu zake zote ziliandikwa katika kitabu chako
Kuhusiana na siku ambazo zingeumbwa,
Kabla sehemu yoyote haijakuwepo.
17 Kwa hiyo kwangu mimi, mawazo yako ni yenye thamani sana![b]
Ee Mungu, jinsi jumla yake ilivyo kubwa sana![c]
18 Nikijaribu kuyahesabu, ni mengi kuliko chembe za mchanga.[d]
Nikiamka, bado nipo pamoja nawe.*[e]
19 Ee Mungu, laiti ungewaua waovu![f]
Ndipo watu wakatili* wangeniondokea,
20 Wale wanaosema mambo mabaya kukuhusu kwa nia ovu;*
Wao ni maadui wako wanaolitumia jina lako kwa njia isiyofaa.[g]
21 Je, siwachukii wale wanaokuchukia wewe, Ee Yehova,[h]
Na kuwachukia kabisa wale wanaokuasi?[i]
22 Ninawachukia kwelikweli;[j]
Hakika wamekuwa maadui wangu.
23 Nichunguze kabisa, Ee Mungu, uujue moyo wangu.[k]
Nipime, uyajue mawazo yangu yanayonihangaisha.*[a]
24 Angalia ikiwa kuna njia yoyote yenye madhara ndani yangu,[b]
Uniongoze[c] katika njia ya milele.

Kwa kiongozi. Muziki wa Daudi.

**140** Niokoe, Ee Yehova, kutoka kwa watu waovu;
Nilinde kutoka kwa watu wakatili,[d]
2 Wale wanaopanga njama za uovu mioyoni mwao[e]
Na kuchochea vita mchana kutwa.
3 Wanaunoa ulimi wao kama wa nyoka;[f]
Sumu ya nyoka vipiri iko nyuma ya midomo yao.[g] (*Sela*)
4 Nilinde, Ee Yehova, kutoka mikononi mwa waovu;[h]
Nilinde kutoka kwa watu wakatili,
Wale wanaopanga njama ya kunitega miguu.
5 Wenye kiburi huuficha mtego ili uninase;
Kwa kamba wanautandaza wavu kando ya njia.[i]
Wanatega mitego ya kuninasa.[j] (*Sela*)
6 Ninamwambia Yehova: "Wewe ni Mungu wangu.
Sikiliza, Ee Yehova, sihi zangu za kuomba msaada."[k]
7 Ee Yehova Bwana Mwenye Enzi Kuu, Mwokozi wangu mwenye nguvu,
Wewe hukinga kichwa changu katika siku ya vita.[l]
8 Ee Yehova, usitosheleze tamaa za waovu.

SURA YA 139
a Ayu 10:10, 11
b Isa 55:9
c Ro 11:33
d Zb 40:5
e Zb 63:6
f Zb 5:6
g Kut 20:7
h 2Nya 19:2 2Ko 6:14
i Zb 119:158
j Zb 101:3
k Yer 20:12

Safu ya 2
a Zb 94:19
b Zb 17:3
c Zb 5:8 Zb 143:8 Zb 143:10

SURA YA 140
d Zb 18:48 Zb 59:1
e Zb 64:2, 6
f Zb 52:1, 2 Zb 58:3, 4
g Ro 3:13 Yak 3:8
h Zb 17:8 Zb 36:11 Zb 71:4
i Zb 10:9
j Yer 18:22
k Zb 28:2 Zb 55:1
l 1Sa 17:37

**139:18** *Au labda, "nitakuwa bado ninayahesabu." **139:19** *Au "wenye hatia ya damu." **139:20** *Au "kulingana na mawazo yao."

**139:23** *Au "yanayonifadhaisha."

Usiruhusu njama zao zi-
fanikiwe, ili wasijikweze.
(*Sela*)[a]
9 Vichwa vya wale wanaoni-
zingira
Na vifunikwe na uovu
unaosemwa na midomo
yao.[b]
10 Makaa ya mawe yanayo-
waka na yawanyeshee
kama mvua.[c]
Na watupwe motoni,
Ndani ya mashimo yenye
kina,*[d] wasiinuke tena
kamwe.
11 Mchongezi na asipate
makao duniani.*[e]
Uovu na uwafuatie watu
wakatili na kuwaanga-
miza.
12 Ninajua kwamba Yehova
atawatetea watu wa hali
ya chini
Na kuwatendea haki ma-
skini.[f]
13 Hakika waadilifu watali-
shukuru jina lako;
Wanyoofu watakaa mbele
za uso wako.*[g]

Muziki wa Daudi.

141 Ee Yehova, ninakuli-
lia wewe.[h]
Njoo haraka unisaidie.[i]
Sikiliza ninapokulilia.[j]
2 Sala yangu na itayarishwe
kama uvumba[k] mbele
zako,[l]
Mikono yangu iliyoinuliwa
na iwe kama toleo la jioni
la nafaka.[m]
3 Weka mlinzi wa kinywa
changu, Ee Yehova,
Weka ulinzi kwenye mla-
ngo wa midomo yangu.[n]
4 Usiache moyo wangu
uelekee kwenye jambo
lolote ovu,[a]
Nisishirikiane na watu
waovu kutenda mambo
mapotovu;
Nisile kamwe vyakula vyao
vitamu.
5 Mwadilifu akinipiga, hilo
litakuwa tendo la upe-
ndo mshikamanifu;[b]
Akinikaripia, hilo litakuwa
kama mafuta kwenye ki-
chwa changu,[c]
Ambayo kichwa changu
hakiwezi kamwe kuka-
taa.[d]
Nitaendelea kusali hata
wanapopatwa na misiba.
6 Ingawa waamuzi wao wa-
natupwa chini kutoka
kwenye jabali,
Watu watayasikiliza mane-
no yangu, kwa maana
yanapendeza.
7 Kama mtu anavyolima na
kuuvunja-vunja udongo,
Ndivyo mifupa yetu ili-
vyotawanywa kwenye
mlango wa Kaburi.*
8 Lakini macho yangu ya-
nakutazama wewe, Ee
Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova.[e]
Nimekukimbilia wewe.
Usiniue.*
9 Nilinde dhidi ya mataya ya
mtego walionitegea,
Dhidi ya mitego ya wate-
nda maovu.
10 Waovu wote wataanguka
pamoja ndani ya nyavu
zao wenyewe[f]
Huku nikipitia karibu nazo
kwa usalama.

140:10 *Au "Mashimo yenye umajimaji." 140:11 *Au "nchini." 140:13 *Au "katika uwepo wako."

141:7 *Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012. 141:8 *Au "Usiimwage chini nafsi yangu."

SURA YA 140
a 2Sa 15:31; Zb 27:12
b Zb 7:16; Met 12:13
c Zb 11:5, 6
d Zb 55:23
e Zb 12:3
f Zb 10:17, 18; Zb 22:24
g Zb 23:6

SURA YA 141
h Zb 31:17
i Zb 40:13; Zb 70:5
j Zb 39:12
k Kut 30:34-36
l Lu 1:9, 10; Ufu 5:8; Ufu 8:3, 4
m Kut 29:41
n Met 13:3; Met 21:23; Yak 1:26

Safu ya 2
a 1Fa 8:58; Zb 119:36
b 2Sa 12:7, 9; Met 17:10; Gal 6:1
c Met 6:23; Yak 5:14
d Met 9:8; Met 19:25; Met 25:12
e 2Nya 20:12; Zb 25:15
f Est 7:10; Zb 7:14, 15; Zb 9:15; Zb 57:6

Maskili.* Wa Daudi,
alipokuwa pangoni.[a] Sala.

**142** Kwa sauti yangu
ninamlilia Yehova
anisaidie;[b]
Kwa sauti yangu ninamsihi
Yehova anionyeshe
kibali.
**2** Ninamwaga mahangaiko
yangu mbele zake;
Mbele zake ninaeleza taabu yangu[c]
**3** Roho yangu inapozimia
ndani yangu.*
Ndipo unapoitazama barabara yangu.[d]
Katika njia ninayotembea,
Wanaficha mtego wa kuninasa.
**4** Tazama upande wa mkono
wangu wa kulia uone[e]
Kwamba hakuna yeyote
anayenijali.*
Sina mahali popote pa kukimbilia;[f]
Hakuna yeyote anayenihangaikia.
**5** Ninakulilia unisaidie, Ee
Yehova.
Ninasema: "Wewe ni kimbilio langu,[g]
Ni wewe tu niliye nawe*
katika nchi ya walio hai."
**6** Sikiliza kilio changu cha
kuomba msaada,
Kwa maana nimeshushwa
chini sana.
Niokoe kutoka kwa wale
wanaonitesa,[h]
Kwa maana wana nguvu
kuliko mimi.
**7** Nitoe katika gereza lililo
chini ya ardhi
Ili nilisifu jina lako.
Waadilifu na wakusanyike
kunizunguka
Kwa sababu unanitendea
kwa fadhili.

Muziki wa Daudi.

**143** Ee Yehova, isikie
sala yangu;[a]
Sikiliza sihi yangu ya kuomba msaada.
Nijibu katika uaminifu
wako na katika uadilifu
wako.
**2** Usinihukumu mimi mtumishi wako,
Kwa maana hakuna yeyote
aliye hai anayeweza
kuwa mwadilifu mbele
zako.[b]
**3** Kwa maana adui ananifuatia;
Ameuponda uhai wangu
ardhini.
Amenifanya nikae gizani
kama wale waliokufa
zamani za kale.
**4** Roho yangu inazimia;*[c]
Moyo wangu umekufa
ganzi.[d]
**5** Ninazikumbuka siku za
kale;
Ninatafakari utendaji
wako wote;[e]
Ninatafakari* kwa bidii
kazi ya mikono yako.
**6** Ninakunyooshea mikono
yangu;
Mimi ni kama nchi iliyokauka yenye kiu kwa ajili
yako.[f] (*Sela*)
**7** Nijibu haraka, Ee Yehova;[g]
Nguvu zangu zimefikia*
mwisho.[h]
Usinifiche uso wako,[i]

---

**142:Uta** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **142:3** *Au "Ninapoishiwa na nguvu." **142:4** *Tnn., "anayenitambua." **142:5** *Tnn., "Fungu langu."

**143:4** *Au "Ninaishiwa na nguvu." **143:5** *Au "Ninajifunza." **143:7** *Tnn., "Roho yangu imefikia."

SURA YA 142
a 1Sa 22:1; 1Sa 24:3; Ebr 11:32, 38
b Zb 28:2; Zb 141:1
c Zb 18:6; Yon 2:7; Mt 26:38, 39; Mk 15:34; Ebr 5:7
d Zb 139:3
e Zb 31:11; Zb 69:20
f 1Sa 23:11
g Met 18:10
h 1Sa 20:33; 1Sa 23:26; 1Sa 25:29

Safu ya 2

SURA YA 143
a Zb 65:2
b Ayu 9:2; Zb 130:3; Mhu 7:20; Ro 3:20; Gal 2:16; 1Yo 1:10
c Zb 142:3
d Zb 102:4
e Zb 77:5, 6; Zb 77:11, 12; Zb 111:2, 3
f Zb 63:1
g Zb 40:13; Zb 70:5
h Zb 142:3
i Zb 27:9

La sivyo nitakuwa kama
wale wanaoshuka
shimoni.*[a]
8 Acha nisikie upendo wako
mshikamanifu asubuhi,
Kwa maana ninakutumaini
wewe.
Nijulishe njia ninayopaswa
kutembea ndani yake,[b]
Kwa maana ninakugeukia
wewe.*
9 Niokoe kutoka kwa maa-
dui wangu, Ee Yehova.
Ninatafuta ulinzi wako.[c]
10 Nifundishe kufanya mape-
nzi yako,[d]
Kwa maana wewe ni Mu-
ngu wangu.
Roho yako ni nzuri;
Na iniongoze kwenye nchi
tambarare.*
11 Ee Yehova, nihifadhi hai
kwa ajili ya jina lako.
Katika uadilifu wako, nio-
koe kutoka katika
taabu.[e]
12 Katika upendo wako mshi-
kamanifu, waangamize*
maadui wangu;[f]
Waangamize wote wanao-
ninyanyasa,[g]
Kwa maana mimi ni mtu-
mishi wako.[h]

Wa Daudi.

**144** Yehova, Mwamba
wangu,[i] na asifiwe,
Anayeizoeza mikono
yangu kwa ajili ya vita,
Vidole vyangu kwa ajili ya
kupigana.[j]
2 Yeye ni upendo wangu
mshikamanifu na ngome
yangu,
Kimbilio langu salama* na
mwokozi wangu,
Ngao yangu na Yule amba-
ye nimejificha ndani
yake,[a]
Yule anayeyatiisha matai-
fa chini yangu.[b]
3 Ee Yehova, mwanadamu ni
nini hata umtambue,
Mwana wa mtu anayeweza
kufa ni nini hata umka-
zie uangalifu?[c]
4 Mwanadamu ni kama
pumzi tu;[d]
Siku zake ni kama kivuli
kinachopita.[e]
5 Ee Yehova, shusha* mbi-
ngu zako uteremke;[f]
Iguse milima na uifanye
ifuke moshi.[g]
6 Ifanye radi imweke na
kuwatawanya maadui;[h]
Piga mishale yako uwavu-
ruge.[i]
7 Inyooshe mikono yako
kutoka juu;
Niokoe na kuninusuru ku-
toka katika maji mengi,
Kutoka katika mkono* wa
wageni,[j]
8 Ambao kinywa chao kina-
sema uwongo
Na ambao wanainua juu
mkono wao wa kulia ili
kuapa kwa uwongo.*
9 Ee Mungu, nitakuimbia
wimbo mpya.[k]
Nitakuimbia sifa* kwa
kinanda cha nyuzi kumi,
10 Wewe unayewapa wafalme
ushindi,*[l]

---

**143:7** * Au "kaburini." **143:8** * Au "Kwa maana ninakuinulia nafsi yangu." **143:10** * Au "katika nchi ya unyoofu." **143:12** * Tnn., "wanyamazishe."

**144:2** * Au "Kilele changu salama." **144:5** * Au "kunja." **144:7** * Au "udhibiti." **144:8** * Tnn., "Na mkono wao wa kulia ni mkono wa kulia wa uwongo." **144:9** * Au "Nitakupigia muziki." **144:10** * Au "wokovu."

**SURA YA 143**
a Zb 28:1
b Zb 5:8; Met 3:6
c Zb 59:1; Zb 61:3, 4; Zb 91:1
d Zb 25:4
e Zb 31:1
f 1Sa 25:29; 1Sa 26:9, 10
g 1Sa 24:12
h Zb 89:20

**SURA YA 144**
i Kum 32:4
j 2Sa 22:35; Zb 18:2, 34

**Safu ya 2**
a 2Sa 22:2, 3
b Zb 18:47
c Zb 8:4; Ebr 2:6
d Zb 39:5
e 1Nya 29:15; Ayu 14:1, 2
f Zb 18:9
g Kut 19:18
h Ayu 36:32
i 2Sa 22:15
j 2Sa 22:17, 18; Zb 18:16, 17; Zb 54:3
k Zb 33:3; Zb 40:3; Zb 96:1; Isa 42:10; Ufu 5:9; Ufu 14:3
l 2Sa 5:19; Zb 18:50

Wewe unayemwokoa
mtumishi wako Daudi
kutokana na upanga
hatari.[a]
11 Niokoe na kuninusuru ku-
toka katika mkono wa
wageni,
Ambao vinywa vyao huse-
ma uwongo
Na ambao wanainua mko-
no wao wa kulia ili kuapa
kwa uwongo.
12 Ndipo wana wetu wata-
kuwa kama mimea
michanga inayokua ha-
raka,
Mabinti wetu kama nguzo
za pembeni zilizocho-
ngwa kwa ajili ya jumba
la mfalme.
13 Maghala yetu yatafurika
mazao ya kila aina;
Makundi yetu ya kondoo
yataongezeka kwa mael-
fu, kwa makumi ya
maelfu.
14 Ng'ombe wetu, wakiwa na
mimba, hawatapatwa na
jambo baya* wala mimba
kuharibika,
Hakutakuwa na kilio cha
kuteseka katika viwanja
vyetu vya mji.
15 Wenye furaha ni watu we-
nye hali hizo!
Wenye furaha ni watu
ambao Mungu wao ni Ye-
hova![b]

Sifa ya Daudi.

א [*Aleph*]

**145** Nitakukweza, Ee Mu-
ngu wangu
Mfalme,[c]
Nitalisifu jina lako milele
na milele.[d]

ב [*Beth*]

2 Nitakusifu mchana
kutwa;[a]
Nitalisifu jina lako milele
na milele.[b]

ג [*Gimel*]

3 Yehova ni mkuu na ana-
stahili kabisa kusifiwa;[c]
Ukuu wake hauchunguzi-
ki.*[d]

ד [*Daleth*]

4 Kizazi baada ya kizazi ki-
tasifu kazi zako;
Watasimulia matendo yako
yenye nguvu.[e]

ה [*He*]

5 Watasema kuhusu fahari
tukufu ya ukuu wako[f]
Nami nitatafakari kazi
zako zinazostaajabisha.

ו [*Waw*]

6 Watasema kuhusu
matendo yako yana-
yoogopesha,*
Nami nitautangaza ukuu
wako.

ז [*Zayin*]

7 Watabubujikwa na ma-
neno wanapokumbuka
wema wako mwingi,[g]
Nao watapaza sauti kwa
shangwe kwa sababu ya
uadilifu wako.[h]

ח [*Heth*]

8 Yehova ni mwenye huru-
ma* na rehema,[i]
Si mwepesi wa hasira,
naye ana upendo mwingi
mshikamanifu.[j]

ט [*Teth*]

9 Yehova ni mwema kwa
wote,[k]
Na rehema zake zinaone-
kana katika kazi zake
zote.

**SURA YA 144**
*a* 1Sa 17:45, 46; 2Sa 21:15, 17
*b* Zb 33:12; Zb 37:9; Zb 37:37; Zb 146:5

**SURA YA 145**
*c* Isa 33:22; Ufu 11:17
*d* 1Nya 29:10

**Safu ya 2**
*a* Zb 119:164
*b* Zb 146:2
*c* Zb 150:2; Ro 1:20; Ufu 15:3
*d* Ayu 26:14; Zb 139:6; Ro 11:33
*e* Kut 12:26, 27
*f* Zb 8:1
*g* 1Fa 8:66; Zb 13:6; Zb 31:19; Isa 63:7; Yer 31:12
*h* Zb 51:14; Ufu 15:3
*i* 2Nya 30:9; Efe 2:4
*j* Kut 34:6; Ne 9:17
*k* Zb 25:8; Nah 1:7; Mt 5:44, 45; Mdo 14:17; Yak 1:17

**144:14** *Au "hawatapasukiwa na mimba."

**145:3** *Au "hauwezi kueleweka." **145:6** *Au "nguvu zako." **145:8** *Au "neema."

י [*Yod*]

10 Kazi zako zote zitakutukuza, Ee Yehova,[a]
Na washikamanifu wako watakusifu.[b]

כ [*Kaph*]

11 Watatangaza utukufu wa ufalme wako[c]
Na kusema kuhusu nguvu zako,[d]

ל [*Lamed*]

12 Ili kuwajulisha wanadamu matendo yako yenye nguvu[e]
Na fahari yenye utukufu ya ufalme wako.[f]

מ [*Mem*]

13 Ufalme wako ni ufalme wa milele,
Na mamlaka yako hudumu katika vizazi vyote.[g]

ס [*Samekh*]

14 Yehova huwategemeza wote wanaoanguka[h]
Na kuwainua juu wote waliloinama chini.[i]

ע [*Ayin*]

15 Macho yote yanakutazama yakiwa na tumaini;
Unawapa chakula chao katika majira yake.[j]

פ [*Pe*]

16 Unaufumbua mkono wako
Na kutosheleza tamaa ya kila kitu kilicho hai.[k]

צ [*Tsade*]

17 Yehova ni mwadilifu katika njia zake zote[l]
Na mshikamanifu katika kila jambo analotenda.[m]

ק [*Qoph*]

18 Yehova yuko karibu na wote wanaomwitia,[n]
Wote wanaomwitia yeye katika ukweli.*[o]

145:18 * Au "kwa unyoofu."

SURA YA 145
a Zb 19:1
b Zb 30:4; Ebr 13:15
c Lu 10:8, 9
d Kum 3:24; 1Nya 29:11; Ufu 15:3
e Zb 98:1
f Zb 103:19
g Zb 146:10; 1Ti 1:17
h Zb 37:23, 24; Zb 94:18
i Zb 146:8
j Mwa 1:30; Zb 136:25
k Zb 104:27, 28; Zb 107:9; Zb 132:14, 15
l Mwa 18:25; Kum 32:4
m Zb 18:25; Ufu 15:3, 4
n Zb 34:18; Yak 4:8
o Zb 17:1

Safu ya 2
a Zb 34:9
b Zb 37:39, 40; Zb 50:15
c Zb 31:23; Zb 97:10
d Met 2:22
e Zb 34:1; Zb 51:15
f Zb 117:1; Zb 150:6

SURA YA 146
g Ufu 19:6
h Zb 103:1
i Zb 62:9; Zb 118:8, 9; Isa 2:22; Yer 17:5
j Mwa 3:19; Zb 104:29; Mhu 3:20; Mhu 12:7
k Mhu 9:5, 10; Isa 38:18
l Zb 46:7
m Zb 71:5; Yer 17:7
n Mdo 4:24; Ufu 14:7
o Kum 7:9

ר [*Resh*]

19 Hutosheleza tamaa ya wale wanaomwogopa;[a]
Husikia kilio chao cha kuomba msaada, naye huwaokoa.[b]

ש [*Shin*]

20 Yehova huwalinda wale wote wanaompenda,[c]
Lakini atawaangamiza waovu wote.[d]

ת [*Taw*]

21 Kinywa changu kitatangaza sifa za Yehova;[e]
Kila kitu kilicho hai na kilisifu* jina lake takatifu milele na milele.[f]

**146** Msifuni Yah!*[g]
Nafsi yangu yote na imsifu Yehova.[h]
2 Nitamsifu Yehova maisha yangu yote.
Nitamwimbia sifa* Mungu wangu maadamu ninaishi.
3 Msiwatumaini wakuu*
Wala mwanadamu, ambaye hawezi kuleta wokovu.[i]
4 Roho* yake hutoka, naye hurudi ardhini;[j]
Siku hiyohiyo mawazo yake hupotea.[k]
5 Mwenye furaha ni yule ambaye Mungu wa Yakobo ni msaidizi wake,[l]
Ambaye anamtumaini Yehova Mungu wake,[m]
6 Muumba wa mbingu na dunia,
Wa bahari, na vyote vilivyomo,[n]
Yeye ambaye ni mwaminifu daima,[o]

145:21 *Tnn., "Miili yote na isifu." 146:1 * Au "Haleluya!" "Yah" ni ufupisho wa jina Yehova. 146:2 * Au "Nitampigia muziki." 146:3 * Au "viongozi." 146:4 * Au "Pumzi."

7 Yeye anayetekeleza haki
kwa ajili ya waliopunjwa,
Yeye anayewapa chakula*
wenye njaa.[a]
Yehova anawaachilia huru
wafungwa.#[b]
8 Yehova anafungua macho
ya vipofu;[c]
Yehova anawainua juu
wale walioinama chini;[d]
Yehova anawapenda waa-
dilifu.
9 Yehova anawalinda wa-
kaaji wageni;
Humtegemeza yatima na
mjane,[e]
Lakini huivuruga mipango
ya waovu.*[f]
10 Yehova atakuwa Mfalme
milele,[g]
Mungu wako, Ee Sayuni,
kizazi baada ya kizazi.
Msifuni Yah!*

147 Msifuni Yah!*
Ni vema kumwimbia
sifa# Mungu wetu;
Jinsi inavyopendeza na
jinsi inavyofaa sana ku-
msifu yeye![h]
2 Yehova analijenga Yerusa-
lemu;[i]
Huwakusanya pamoja
watu wa Israeli waliota-
wanywa.[j]
3 Huwaponya waliovunjika
moyo;
Huyafunga majeraha yao.
4 Huhesabu idadi ya nyota;
Zote anaziita kwa majina.[k]
5 Bwana wetu ni mkuu naye
ana nguvu nyingi;[l]
Uelewaji wake haupimiki.[m]
6 Yehova huwainua wapole,[a]
Lakini huwatupa chini
waovu.
7 Mwimbieni Yehova kwa
shukrani;
Mwimbieni sifa Mungu
wetu kwa kinubi,
8 Yeye anayezifunika mbi-
ngu kwa mawingu,
Yeye anayeiletea dunia
mvua,[b]
Yeye anayechipusha maja-
ni[c] milimani.
9 Anawapa wanyama cha-
kula,[d]
Kunguru wachanga
wanaokililia.[e]
10 Hapendezwi na nguvu za
farasi;[f]
Wala havutiwi na miguu
yenye nguvu ya mwana-
mume.[g]
11 Yehova anafurahishwa na
wale wanaomwogopa,[h]
Wale wanaongojea upendo
wake mshikamanifu.[i]
12 Mtukuze Yehova, Ee Yeru-
salemu.
Msifu Mungu wako, Ee
Sayuni.
13 Huyafanya makomeo ya
malango ya jiji lako yawe
imara;
Huwabariki wana wako
walio ndani yako.
14 Huleta amani katika eneo
lako;[j]
Hukushibisha kwa ngano
bora kabisa.*[k]
15 Huituma amri yake
duniani;
Neno lake hukimbia upesi
sana.
16 Hutoa theluji kama sufu;[l]
Hutawanya theluji

**146:7** *Tnn., "mkate." #Tnn., "walio-fungwa." **146:9** *Au "huipotosha njia ya waovu." **146:10; 147:1** *Au "Haleluya!" "Yah" ni ufupisho wa jina Yehova. **147:1** #Au "kumpigia muziki."

**147:14** *Tnn., "mafuta ya ngano."

SURA YA 146
a Zb 107:9 Zb 145:16
b Zb 107:14 Zb 142:7
c Isa 29:18 Isa 35:5
d Zb 145:14 2Ko 7:6
e Kum 10:18 Zb 68:5
f Zb 145:20
g Kut 15:18 Da 6:26 Ufu 11:15

SURA YA 147
h Zb 135:3
i Zb 102:16
j Kum 30:1-3 Eze 36:24
k Isa 40:26
l Nah 1:3
m Isa 40:28 Ro 11:33

Safu ya 2
a Zb 37:11
b 1Fa 18:45 Yer 14:22 Mt 5:45
c Ayu 38:25-27 Isa 30:23
d Zb 136:25
e Ayu 38:41 Lu 12:24
f Isa 31:1 Ho 1:7
g 1Sa 16:7
h Mal 3:16
i Zb 33:18
j Law 26:6 Isa 60:17
k Kum 8:7, 8 Zb 132:14, 15
l Ayu 37:6

nyembamba kama majivu tu.[a]
17 Huyatupa chini mawe yake ya mvua* kama chembe za mkate.[b]
Ni nani anayeweza kustahimili baridi yake?[c]
18 Hulituma neno lake, nayo inayeyuka.
Huufanya upepo wake uvume,[d] maji yanatiririka.
19 Anamtangazia Yakobo neno lake,
Na Israeli masharti yake na hukumu zake.[e]
20 Hajalifanyia hivyo taifa lingine lolote;[f]
Hawajui lolote kuhusu hukumu zake.
Msifuni Yah!*[g]

148 Msifuni Yah!*
Msifuni Yehova kutoka mbinguni,[h]
Msifuni katika vilele.
2 Msifuni, enyi malaika wake wote.[i]
Msifuni, enyi jeshi lake lote.[j]
3 Msifuni, enyi jua na mwezi.
Msifuni, enyi nyota zote zinazong'aa.[k]
4 Msifuni, enyi mbingu zilizo juu kabisa*
Na maji yaliyo juu ya mbingu.
5 Na vilisifu jina la Yehova,
Kwa maana aliamuru, navyo vikaumbwa.[l]
6 Huvifanya viendelee kuwa imara milele na milele;[m]
Ametoa agizo ambalo halitapitilia mbali.[n]
7 Msifuni Yehova kutoka duniani,
Enyi viumbe wakubwa wa baharini na pia vilindi vyote vya maji,
8 Enyi radi na mvua ya mawe, theluji na mawingu mazito,
Ewe kimbunga, unayetekeleza neno lake,[a]
9 Enyi milima na vilima vyote,[b]
Enyi miti ya matunda na mierezi yote,[c]
10 Enyi wanyama wa mwituni[d] na wanyama wote wa kufugwa,
Enyi viumbe mnaotambaa na ndege wenye mabawa,
11 Enyi wafalme wa dunia, nanyi mataifa yote,
Enyi wakuu na waamuzi wote wa dunia,[e]
12 Enyi vijana wa kiume na wa kike,*
Wazee pamoja na watoto.#
13 Na walisifu jina la Yehova,
Kwa maana jina lake peke yake liko juu sana lisiweze kufikiwa.[f]
Ukuu wake uko juu ya dunia na mbingu.[g]
14 Ataikweza nguvu# ya watu wake,
Kwa sifa ya washikamanifu wake wote,
Ya wana wa Israeli, watu walio karibu naye.
Msifuni Yah!*

149 Msifuni Yah!*
Mwimbieni Yehova wimbo mpya;[h]
Msifuni katika kutaniko la washikamanifu.[i]

147:17 * Au "Huitupa chini barafu yake." 147:20; 148:1, 14; 149:1 * Au "Haleluya!" "Yah" ni ufupisho wa jina Yehova. 148:4 * Tnn., "mbingu za mbingu."

148:12 * Tnn., "mabikira." # Au "Wakubwa kwa wadogo." 148:14 # Tnn., "pembe."

SURA YA 147
a Ayu 38:29
b Yos 10:11
c Ayu 37:10
d Zb 148:8
e Kum 4:5
f Kut 19:5; Kut 31:16, 17; Kum 4:8; 1Nya 17:21; Ro 3:1, 2
g Ufu 19:6

SURA YA 148
h Zb 89:5
i Zb 103:20; Lu 2:13
j Yer 32:18; Yud 14
k Zb 19:1
l Zb 33:6
m Zb 89:37
n Zb 119:91; Yer 31:35, 36; Yer 33:25

Safu ya 2
a Kut 9:23; Zb 107:25; Isa 30:30
b Zb 98:8
c 1Nya 16:33; Isa 44:23
d Isa 43:20
e Zb 2:10, 11
f Zb 8:1; Isa 12:4
g 1Fa 8:27; 1Nya 29:11

SURA YA 149
h Zb 33:3; Zb 96:1; Isa 42:10; Ufu 5:9
i Zb 22:22

2 Watu wa Israeli na washangilie kwa sababu ya Muumba wao Mkuu;[a]
Wana wa Sayuni na washangilie kwa sababu ya Mfalme wao.
3 Na walisifu jina lake kwa kucheza dansi[b]
Na wamwimbie sifa* kwa tari na kinubi.[c]
4 Kwa maana Yehova anawafurahia watu wake.[d]
Anawapamba wapole kwa wokovu.[e]
5 Washikamanifu na washangilie kwa utukufu;
Na wapaze sauti kwa shangwe vitandani mwao.[f]
6 Nyimbo zinazomsifu Mungu na ziwe kooni mwao,
Na upanga wenye makali pande mbili uwe mkononi mwao,
7 Ili kuyalipiza kisasi mataifa
Na kuyaadhibu mataifa,
8 Ili kuwafunga wafalme wao kwa pingu
Na viongozi wao kwa pingu za chuma,
9 Ili kutekeleza hukumu iliyoandikwa kuwahusu.[g]
Heshima hii ni ya washikamanifu wake wote.
Msifuni Yah!*

150 Msifuni Yah!*[a]
Msifuni Mungu katika mahali pake patakatifu.[b]
Msifuni katika anga la* nguvu zake.[c]
2 Msifuni kwa kazi zake zenye nguvu.[d]
Msifuni kwa ukuu wake usio na kifani.[e]
3 Msifuni kwa kupiga pembe.[f]
Msifuni kwa kinanda na kinubi.[g]
4 Msifuni kwa tari[h] na kwa dansi ya mzunguko.
Msifuni kwa nyuzi[i] na filimbi.*[j]
5 Msifuni kwa matoazi yanayolia.
Msifuni kwa matoazi yanayogonganishwa.[k]
6 Kila kitu kinachopumua —na kimsifu Yah.
Msifuni Yah!*[l]

149:3 * Au "wampigie muziki."

149:9; 150:1, 6 * Au "Haleluya!" "Yah" ni ufupisho wa jina Yehova. 150:1 * Au "anga linalotoa ushahidi kuhusu." 150:4 * Au "zumari."

SURA YA 149
a Zb 100:3 Isa 54:5
b Amu 11:34
c Kut 15:20 Zb 150:4
d Zb 84:11
e Zb 132:16 Isa 61:10
f Zb 63:6
g Kum 7:1

Safu ya 2

SURA YA 150
a Ufu 19:6
b Zb 116:19
c Zb 19:1
d Zb 107:15 Ufu 15:3
e Kum 3:24 Zb 145:3
f Zb 81:3
g 1Nya 15:28
h Kut 15:20
i Zb 92:1, 3 Zb 144:9
j 1Sa 10:5
k 2Sa 6:5 1Nya 15:19 1Nya 16:5
l Ufu 5:13

# METHALI

YALIYOMO

Hekima huleta furaha (13-18)
Hekima huleta usalama (19-26)
Mambo mema ya kuwatendea wengine (27-35)
Watendee wengine mema inapowezekana (27)

4 Mafundisho ya baba yenye hekima (1-27)
Zaidi ya yote, pata hekima (7)
Epuka vijia vya uovu (14, 15)
Kijia cha waadilifu huzidi kung'aa (18)
"Ulinde moyo wako" (23)

5 Onyo dhidi ya wanawake waasherati (1-14)
Shangilia pamoja na mke wako (15-23)

6 Jihadhari kuhusiana na kutoa dhamana ya mkopo (1-5)
"Mwendee chungu, ewe mvivu" (6-11)
Mtu mwovu asiyefaa kitu (12-15)
Vitu saba ambavyo Yehova anachukia (16-19)
Jilinde dhidi ya mwanamke mwovu (20-35)

7 Zishike amri za Mungu uishi (1-5)
Kijana mjinga atongozwa (6-27)
"Kama ng'ombe dume anayeenda machinjioni" (22)

8 Hekima yaongea kama mtu (1-36)
'Mimi ni mwanzo kabisa wa kazi za Mungu' (22)
'Nilikuwa kando ya Mungu nikiwa mfanyakazi stadi' (30)
"Niliwapenda sana wanadamu" (31)

9 Hekima ya kweli inatoa mwaliko (1-12)
"Nitafanya siku zako ziwe nyingi" (11)
Mwanamke mpumbavu awaalika watu (13-18)
"Maji yaliyoibwa ni matamu" (17)

10 METHALI ZA SULEMANI (10:1–24:34)
Mwana mwenye hekima humfanya baba yake ashangilie (1)
Mikono yenye bidii huleta utajiri (4)
Kusema maneno mengi husababisha makosa (19)
Baraka ya Yehova hutajirisha (22)
Kumwogopa Yehova hurefusha maisha (27)

11 Wenye kiasi wana hekima (2)
Mwasi imani huwaangamiza wengine (9)
"Washauri wengi huleta mafanikio" (14)
Mtu mkarimu atapata ufanisi (25)
Anayeutumaini utajiri wake ataanguka (28)

12 Anayechukia karipio hana akili (1)
"Maneno yanayosemwa bila kufikiri huchoma kama upanga" (18)
Kusitawisha amani huleta shangwe (20)
Midomo inayosema uwongo humchukiza Yehova (22)
Mahangaiko huulemea moyo (25)

13 Wanaotafuta ushauri wana hekima (10)
Tumaini likikawia huufanya moyo uwe mgonjwa (12)
Mjumbe mwaminifu huleta maponyo (17)
Kutembea na wenye hekima humfanya mtu awe na hekima (20)
Nidhamu huonyesha upendo (24)

14 Moyo hujua uchungu wake wenyewe (10)
Njia inayoonekana kuwa sawa inaweza kusababisha kifo (12)
Mjinga huamini kila neno (15)
Tajiri ana marafiki wengi (20)
Moyo mtulivu huupa mwili uzima (30)

15 Jibu la upole hutuliza hasira (1)
Macho ya Yehova yako kila mahali (3)
Sala ya mtu mnyoofu humfurahisha Mungu (8)
Mipango huvunjika watu wasiposhauriana (22)
Tafakari kabla ya kujibu (28)

16 Yehova huchunguza nia (2)
Mkabidhi Yehova kazi zako (3)
Mizani ya unyoofu hutoka kwa Yehova (11)
Kiburi hutangulia kuanguka kwa kishindo (18)
Mvi ni taji la umaridadi (31)

17 Usilipe uovu kwa wema (13)
Ondoka kabla ugomvi haujaanza (14)
Rafiki wa kweli hupenda nyakati zote (17)
"Moyo wenye shangwe ni dawa nzuri" (22)
Mtu mwenye utambuzi huyazuia maneno yake (27)

18 Kujitenga na wengine ni jambo la kichoyo lisilo la hekima (1)
Jina la Yehova ni mnara wenye nguvu (10)

Mali ni ulinzi wa kuwaziwa tu (11)
Hekima ya kusikiliza pande zote mbili (17)
Rafiki hushikamana na mtu kwa ukaribu kuliko ndugu (24)

19 Ufahamu hutuliza hasira (11)
Mke mgomvi ni kama paa linalovuja (13)
Mke mwenye busara hutoka kwa Yehova (14)
Mtie mtoto nidhamu wakati bado kuna tumaini (18)
Hekima ya kusikiliza mashauri (20)

20 Divai ni mdhihaki (1)
Mvivu halimi katika majira ya baridi kali (4)
Mawazo ya mtu ni kama maji yenye kina (5)
Onyo dhidi ya kuapa haraka-haraka (25)
Utukufu wa vijana ni nguvu zao (29)

21 Yehova huuelekeza moyo wa mfalme (1)
Haki ni bora kuliko dhabihu (3)
Bidii huleta mafanikio (5)
Asiyemsikiliza mtu wa hali ya chini hatasikilizwa (13)
Hakuna hekima katika kumpinga Yehova (30)

22 Jina jema ni bora kuliko mali nyingi (1)
Mazoezi ya mapema ya mtoto yatadumu maisha yake yote (6)
Mvivu huogopa kwamba simba yuko nje (13)
Nidhamu huondoa ujinga (15)
Mfanyakazi stadi huwatumikia wafalme (29)

23 Uwe na busara unapokubali mwaliko (2)
Usifuatie utajiri (4)
Utajiri unaweza kuruka mbali nawe (5)
Usiwe miongoni mwa walevi (20)
Kileo huuma kama nyoka (32)

24 Usiwaonee wivu waovu (1)
Nyumba hujengwa kwa hekima (3)
Mwadilifu anaweza kuanguka lakini atainuka (16)
Usilipize kisasi (29)
Kusinzia huleta umaskini (33, 34)

25 METHALI ZA SULEMANI ZILIZONAKILIWA NA WATU WA MFALME HEZEKIA (25:1–29:27)
Kutunza siri (9)
Maneno yaliyochaguliwa vizuri (11)
Kuheshimu faragha ya wengine (17)
Kukusanya makaa ya mawe juu ya kichwa cha adui (21, 22)
Habari njema ni kama maji baridi (25)

26 Ufafanuzi kuwahusu watu wavivu (13-16)
Epuka ugomvi usiokuhusu (17)
Epuka mizaha inayodhuru (18, 19)
Pasipo na kuni, moto huzimika (20, 21)
Maneno ya mchongezi ni kama matonge matamu (22)

27 Karipio kutoka kwa rafiki hunufaisha (5, 6)
Mwanangu, ufanye moyo wangu ushangilie (11)
Chuma hunoa chuma (17)
Lijue kundi lako (23)
Mali haidumu milele (24)

28 Sala ya mtu asiyesikiliza inachukiza (9)
Anayeungama huonyeshwa rehema (13)
Anayeharakisha kupata utajiri hatakosa hatia (20)
Karipio ni bora kuliko kusifusifu (23)
Mtu mkarimu hakosi chochote (27)

29 Mtoto aliyeachiliwa huleta aibu (15)
Bila maono, watu hutenda wapendavyo (18)
Mtu mwenye hasira huchochea ugomvi (22)
Mtu mnyenyekevu hupata utukufu (23)
Kuwaogopa wanadamu ni mtego (25)

30 MANENO YA AGURI (1-33)
Usinipe umaskini wala utajiri (8)
Vitu visivyotosheka kamwe (15, 16)
Vitu visivyoacha alama (18, 19)
Mwanamke mzinzi (20)
Wanyama wenye hekima ya kisilika (24)

31 MANENO YA MFALME LEMUELI (1-31)
Ni nani anayeweza kumpata mke mwema? (10)
Hufanya kazi kwa bidii na jitihada (17)
Fadhili ziko kwenye ulimi wake (26)
Watoto wake na mume wake humsifu (28)
Sura nzuri na urembo hutoweka upesi (30)

1 Methali za Sulemani[a] mwana wa Daudi,[b] mfalme wa Israeli:[c]
2 Ili mtu ajifunze* hekima[d]
na nidhamu;
Ili aelewe maneno ya he-
kima;
3 Ili apate nidhamu[e] inayo-
leta ufahamu,
Uadilifu,[f] busara,*[g] na
unyoofu;#
4 Ili kumfanya mjinga awe
mwerevu;[h]
Ili kumpa kijana ujuzi na
uwezo wa kufikiri.[i]
5 Mtu mwenye hekima husi-
kiliza na kujifunza zaidi;[j]
Mtu mwenye uelewaji hu-
pata mwelekezo stadi*[k]
6 Ili kuelewa methali na
fumbo,*
Maneno ya wenye hekima
na vitendawili vyao.[l]
7 Kumwogopa* Yehova ndio
mwanzo wa ujuzi.[m]
Ni wapumbavu tu wa-
naodharau hekima na
nidhamu.[n]
8 Mwanangu, sikiliza nidha-
mu ya baba yako,[o]
Wala usiyaache mafundi-
sho* ya mama yako.[p]
9 Ni shada linalovutia kwe-
nye kichwa chako[q]
Na pambo maridadi shi-
ngoni mwako.[r]
10 Mwanangu, watenda
dhambi wakijaribu ku-
kushawishi, usikubali.[s]
11 Wakisema: “Njoo twende.
Acha tuvizie ili kumwaga
damu.
Tutajificha na kuwasha-

1:2 *Au “ajue.” 1:3 *Au “jambo lililo la haki.” #Au “kutokuwa na ubaguzi.” 1:5 *Au “mwongozo wenye hekima.” 1:6 *Au “mfano.” 1:7 *Au “Kumheshimu.” 1:8 *Au “usiiache sheria.”

SURA YA 1
a 1Fa 4:29, 32; Mhu 12:9
b 2Sa 12:24
c 1Fa 2:12
d Met 8:11
e Met 3:11, 12
f Ebr 12:11
g 1Fa 3:28
h Met 15:5
i Met 2:11; Met 3:21; Met 8:12
j Met 9:9
k 1Sa 25:32, 33; Met 24:6
l Mhu 12:11
m Ayu 28:28; Met 9:10
n Met 5:12, 13; Met 18:2
o Kum 6:6, 7; Efe 6:4; Ebr 12:9
p Law 19:3; Met 31:26; 2Ti 1:5
q Met 4:7, 9
r Met 3:21, 22
s Mwa 39:7, 8; Kum 13:6-8

Safu ya 2
a Met 4:14; Met 13:20; 1Ko 15:33
b Met 6:16-18; Ro 3:15
c Met 15:27
d Ro 16:27; 1Ko 1:20; Yak 3:17
e Mt 10:27
f Met 8:1-3; Met 9:1, 3

mbulia bila sababu watu
wasio na hatia.
12 Tutawameza wakiwa hai
kama Kaburi* linavyo-
meza,
Wazima-wazima, kama
wale wanaoshuka
shimoni.
13 Na tunyakue mali zao zote
zenye thamani;
Nyumba zetu tutazijaza
nyara.
14 Unapaswa kujiunga nasi,*
Nasi sote tutagawana
sawasawa vitu tuna-
vyoiba.”#
15 Mwanangu, usiwafuate.
Iepushe miguu yako na
njia yao.[a]
16 Kwa maana miguu yao hu-
kimbilia kutenda uovu;
Wanaenda haraka kumwa-
ga damu.[b]
17 Kwa kweli ni kazi bure
kutandaza wavu huku
ndege akitazama.
18 Ndio sababu wanavizia ili
kumwaga damu;
Wanajificha ili wawaue*
wengine.
19 Hizo ndizo njia za wale wa-
naotafuta faida isiyo ya
haki,
Ambayo itawaangamiza
wale wanaoipata.[c]
20 Hekima ya kweli[d] hupaza
sauti kubwa barabarani.[e]
Huendelea kuinua sauti
yake katika viwanja vya
jiji.[f]
21 Hupaza sauti kwenye ma-
kutano ya barabara
zenye watu wengi.

1:12 *Au “Sheoli.” Angalia Kamusi, uku. 2012. 1:14 *Au “Liweke fungu lako pamoja na letu.” #Au “tutakuwa na mfuko mmoja (kibeti kimoja).” 1:18 *Au “waangamize nafsi za.”

Nayo husema hivi kwenye
malango ya jiji:[a]
22 "Ninyi wajinga mtaendelea
kuupenda ujinga mpaka
lini?
Nanyi wadhihaki mtaende-
lea kufurahia dhihaka
mpaka lini?
Nanyi wapumbavu mtae-
ndelea kuchukia ujuzi
mpaka lini?[b]
23 Sikilizeni karipio langu.*[c]
Ndipo nitakapowamiminia
roho yangu;
Nitawajulisha maneno
yangu.[d]
24 Kwa sababu niliwaita,
lakini mkaendelea
kukataa,
Niliunyoosha mkono
wangu, lakini hakuna
yeyote aliyejali,[e]
25 Mliendelea kupuuza
ushauri wangu wote
Na kukataa karipio langu,
26 Mimi pia nitawacheka
mtakapopatwa na msiba;
Nitawadhihaki jambo mna-
loogopa litakapokuja,[f]
27 Jambo mnaloogopa lita-
kapokuja kama dhoruba,
Na msiba wenu utakapo-
fika kama upepo wa
dhoruba,
Wakati dhiki na taabu zita-
kapowapata.
28 Wakati huo wataendelea
kuniita, lakini sitajibu;
Watanitafuta kwa bidii,
lakini hawatanipata,[g]
29 Kwa sababu walichukia
ujuzi,[h]
Nao hawakuchagua ku-
mwogopa Yehova.[i]
30 Walikataa ushauri wangu;
Waliyadharau makaripio
yangu yote.
31 Basi watapata matokeo*
ya njia yao,[a]
Nao watashiba kabisa ma-
shauri yao# wenyewe.
32 Kwa maana upotovu wa
wajinga utawaua,
Na kutojali kwa wapumba-
vu kutawaangamiza.
33 Lakini yule anayenisikili-
za ataishi kwa usalama[b]
Naye hatahangaishwa na
woga wa msiba."[c]

2 Mwanangu, ukiyakubali
maneno yangu
Na kuhifadhi amri zangu
kama hazina,[d]
2 Kwa kutega sikio lako usi-
kilize hekima[e]
Na kuuelekeza moyo wako
upate utambuzi;[f]
3 Pia, ukiuita uelewaji kwa
sauti[g]
Na kupaza sauti yako upa-
te utambuzi;[h]
4 Ukiendelea kuutafuta
kama fedha,*[i]
Na kuendelea kuutafuta
sana kama hazina zilizo-
fichika;[j]
5 Ndipo utakapoelewa
kumwogopa Yehova,[k]
Nawe utapata ujuzi
kumhusu Mungu.[l]
6 Kwa maana Yehova mwe-
nyewe hutoa hekima;[m]
Na kinywani mwake huto-
ka ujuzi na utambuzi.
7 Huwahifadhia wanyoofu
hekima inayotumika;
Yeye ni ngao kwa wanao-
tembea kwa utimilifu.[n]
8 Huvilinda vijia vya haki,
Naye atailinda njia ya
washikamanifu wake.[o]

1:23 * Au "Geukeni ninapowakaripia."

1:31 * Tnn., "watakula matunda." # Au "njama zao; mipango yao." 2:4 * Yaani, madini ya fedha.

SURA YA 1
a Yoh 18:20, Mdo 20:20
b Met 5:12, 13, Yoh 3:20
c Zb 141:5, Ufu 3:19
d Isa 54:13
e Isa 65:12
f Amu 10:13, 14
g Omb 3:44
h Ho 4:6
i Amu 5:8

Safu ya 2
a Yer 6:19, Gal 6:7
b Isa 48:18
c 2Fa 6:15, 16, Isa 26:3, 2Pe 2:9

SURA YA 2
d Kum 6:6, 8
e Met 1:5
f Ebr 5:14
g 1Fa 3:11, 12, Met 9:10, 2Ti 2:7
h Flp 1:9
i Zb 19:9, 10
j Ayu 28:15-18
k Ayu 28:28, Met 8:13, Yer 32:40
l Yer 9:24, 1Yo 5:20
m Kut 31:2, 3, 1Fa 4:29, 2Ti 3:16, 17, Yak 3:17
n Zb 41:12, Met 28:18
o Zb 97:10

9 Ndipo utakapoelewa lililo
la uadilifu na la haki na
lililo sawa,
Njia yote ya lililo jema.[a]
10 Hekima inapoingia moyo-
ni mwako[b]
Na ujuzi kupendeza nafsi*
yako,[c]
11 Uwezo wa kufikiri utaku-
kinga,[d]
Na utambuzi utakulinda,
12 Ili kukuokoa kutoka kwe-
nye njia mbaya,
Kutoka kwa mtu anayese-
ma mambo mapotovu,[e]
13 Kutoka kwa wale wanao-
viacha vijia vya unyoofu
Ili watembee katika njia za
giza,[f]
14 Kutoka kwa wale wa-
naoshangilia kutenda
mabaya,
Wanaofurahia upotovu wa
uovu,
15 Wale ambao vijia vyao
vimepinda
Na ambao mwenendo wao
wote ni wenye hila.
16 Utakuokoa kutoka
kwa mwanamke aliye-
potoka,*
Kutoka kwa maneno laini#
ya mwanamke mwashe-
rati,*[g]
17 Anayemwacha rafiki wa
karibu* wa ujana wake[h]
Na kusahau agano la Mu-
ngu wake;
18 Kwa maana nyumba yake
huzama katika kifo,
Na vijia vyake* huongoza
kwa wale waliokufa
ambao hawana uwezo.[i]
19 Hakuna yeyote anayelala
naye* atakayerudi,
Wala hawatarudi kwenye
vijia vya uzima.[a]
20 Basi fuata njia ya watu
wema
Na ubaki kwenye vijia vya
waadilifu,[b]
21 Kwa maana ni wanyoofu
tu watakaokaa duniani,
Na wasio na lawama*
ndio watakaobaki ndani
yake.[c]
22 Lakini waovu, wataanga-
mizwa kutoka duniani,[d]
Na wenye hila watang'ole-
wa kutoka ndani yake.[e]

3 Mwanangu, usisahau ma-
fundisho* yangu,
Na moyo wako ushike amri
zangu,
2 Kwa sababu zitakuonge-
zea siku nyingi
Na miaka ya uhai na
amani.[f]
3 Usiruhusu upendo mshi-
kamanifu na uaminifu*
zikuache.[g]
Zifunge shingoni mwako;
Ziandike kwenye kibao
cha moyo wako;[h]
4 Ndipo utakapopata kibali
na ufahamu mzuri
Machoni pa Mungu na wa-
nadamu.[i]
5 Mtumaini Yehova[j] kwa
moyo wako wote,
Wala usitegemee* uelewaji
wako mwenyewe.[k]
6 Katika njia zako zote mta-
mbue yeye,[l]
Naye atavinyoosha vijia
vyako.[m]

SURA YA 2
a Mhu 12:13; Mik 6:8; Mt 22:37-40
b Zb 119:111
c Mdo 17:11
d Mhu 7:12
e Met 8:13
f Yoh 3:19
g Mwa 39:10-12; Met 6:23, 24; Met 7:4, 5
h Mwa 2:24; Met 5:18
i Met 5:3, 5; Met 5:20, 23; Met 9:16-18; Efe 5:5

Safu ya 2
a Mhu 7:26; Ufu 22:15
b Met 13:20
c Zb 37:11, 29
d Zb 104:35; Met 10:7; Mt 25:46
e Kum 28:45, 63

SURA YA 3
f Kum 5:16
g Ho 12:6
h Kum 6:6, 8
i 2Ko 8:21
j Isa 26:4; Yer 17:7
k Met 28:26; Yer 10:23; 1Ko 3:18
l 1Sa 23:2, 4; Ne 1:11; Flp 4:6
m Yos 1:7; Zb 25:9; Yak 1:5

**2:10** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **2:16** *Tnn., "mgeni." Ni wazi kwamba ni mgeni machoni pa Mungu kwa sababu ya upotovu wa maadili. #Au "maneno yenye ushawishi." **2:17** *Au "mume." **2:18** *Tnn., "mapito yake."

**2:19** *Tnn., "anayeingia kwake." **2:21** *Au "wanaoshika utimilifu." **3:1** *Au "sheria." **3:3** *Au "ukweli." **3:5** *Tnn., "usiegemee."

7 Usiwe mwenye hekima machoni pako mwenyewe.[a]
Mwogope Yehova na ujiepushe na uovu.
8 Hilo litaponya mwili wako*
Na kuiburudisha mifupa yako.
9 Mheshimu Yehova kwa vitu vyako vyenye thamani,[b]
Kwa mavuno ya kwanza ya* mazao# yako yote;[c]
10 Ndipo maghala yako yatakapojazwa kabisa,[d]
Na mitungi yako itafurika* divai mpya.
11 Mwanangu, usikatae nidhamu ya Yehova,[e]
Wala usichukie karipio lake,[f]
12 Kwa maana Yehova huwakaripia wale anaowapenda,[g]
Kama baba anavyomkaripia mwana anayempenda.[h]
13 Mwenye furaha ni mtu anayepata hekima[i]
Na mtu anayepata utambuzi;
14 Kupata hekima ni bora kuliko kupata fedha,
Na kuipata kama faida ni bora kuliko kupata dhahabu.[j]
15 Ni yenye thamani kuliko marijani;*
Hakuna chochote unachotamani kinachoweza kulinganishwa nayo.

3:8 *Tnn., "kitovu chako." 3:9 *Au "vitu vilivyo bora vya." #Au "mapato." 3:10 *Au "mashinikizo yako ya divai yatafurika." 3:15 *Angalia Kamusi, uku. 2012.

SURA YA 3
a Met 26:12; Ro 12:16
b Hes 31:50; Kum 16:16; Lu 16:9; 1Ti 6:18
c Kut 23:19
d 2Nya 31:10; Mal 3:10
e Met 15:32; Ebr 12:5, 6
f Zb 94:12
g Ufu 3:19
h Kum 8:5; Ebr 12:7, 9
i Mhu 7:12
j Ayu 28:15, 18

Safu ya 2
a Flp 4:9
b Zb 1:1, 2
c Zb 104:24
d Met 8:27; Yer 10:12
e Ayu 36:27; Ayu 38:37; Yer 10:13
f Isa 26:7
g Zb 3:5; Met 6:22
h Mhu 5:12
i Zb 27:1
j Zb 73:12, 19
k Met 10:29; Met 28:1

16 Maisha marefu yako katika mkono wake wa kulia;
Na katika mkono wake wa kushoto kuna utajiri na utukufu.
17 Njia zake zinapendeza,
Na vijia vyake vyote vina amani.[a]
18 Ni mti wa uzima kwa wale wanaoishika,
Na wale wanaoishika kwa nguvu wataitwa wenye furaha.[b]
19 Yehova aliuweka msingi wa dunia kwa hekima.[c]
Aliziimarisha kabisa mbingu kwa utambuzi.[d]
20 Kwa ujuzi wake vilindi vya maji vilitenganishwa
Na anga zenye mawingu zilidondosha umande.[e]
21 Mwanangu, zisiondoke machoni pako.*
Ilinde hekima inayotumika na uwezo wa kufikiri;
22 Zitakupa uzima
Na kuwa pambo shingoni mwako;
23 Ndipo utakapotembea kwa usalama katika njia yako,
Na mguu wako hautajikwaa kamwe.*[f]
24 Unapolala, hutaogopa;[g]
Utalala, na usingizi wako utakuwa mtamu.[h]
25 Hutaogopa tisho lolote la ghafla[i]
Wala dhoruba inayowajia waovu.[j]
26 Kwa maana Yehova atathibitika kuwa chanzo cha uhakika wako;[k]

3:21 *Ni wazi kwamba mstari huu unarejelea sifa za Mungu zinazotajwa katika mistari iliyotangulia. 3:23 *Au "hautagonga kamwe kitu chochote."

Ataulinda mguu wako usinaswe.[a]
27 Usiwanyime mema wale unaopaswa kuwatendea mema*[b]
Ikiwa una uwezo wa kuwasaidia.#[c]
28 Usimwambie jirani yako, “Nenda; rudi baadaye! Nitakupa kesho,”
Ikiwa unaweza kumpa kitu hicho sasa.
29 Usipange kumdhuru jirani yako[d]
Anayejihisi akiwa salama mkiwa pamoja.
30 Usigombane na mtu bila sababu[e]
Ikiwa hajakutendea jambo lolote baya.[f]
31 Usimwonee wivu mtu mkatili[g]
Wala kuchagua yoyote kati ya njia zake,
32 Kwa maana Yehova humchukia mtu mwenye hila,[h]
Lakini ana urafiki wa karibu na watu wanyoofu.[i]
33 Laana ya Yehova iko juu ya nyumba ya mwovu,[j]
Lakini huyabariki makao ya mwadilifu.[k]
34 Kwa maana yeye huwadhihaki wale wanaodhihaki,[l]
Lakini huwaonyesha kibali wapole.[m]
35 Wenye hekima watarithi heshima,
Lakini wapumbavu hutukuza aibu.[n]

4 Wanangu, sikilizeni nidhamu ya baba;[o]
Sikilizeni kwa makini ili mpate uelewaji,
2 Kwa maana nitawapa mafundisho mema;
Msiache mafundisho* yangu.[a]
3 Nilikuwa mwana halisi wa baba yangu[b]
Na mama yangu alinipenda sana.[c]
4 Baba alinifundisha na kusema: “Moyo wako na ushike kabisa maneno yangu.[d]
Shika amri zangu, uendelee kuishi.[e]
5 Jipatie hekima, jipatie uelewaji.[f]
Usisahau, wala usiache ninayosema.
6 Usiiache, nayo itakukinga.
Ipende, nayo itakulinda.
7 Hekima ndilo jambo muhimu zaidi,*[g] kwa hiyo jipatie hekima,
Pamoja na vyote unavyojipatia, jipatie uelewaji.[h]
8 Ithamini sana, nayo itakukweza.[i]
Itakuheshimu kwa sababu unaikumbatia.[j]
9 Itakuvika shada lenye kuvutia kichwani;
Itakupamba kwa taji maridadi.”
10 Mwanangu, sikiliza maneno yangu na uyakubali,
Na miaka ya maisha yako itakuwa mingi.[k]
11 Nitakufundisha katika njia ya hekima;[l]
Nitakuongoza katika vijia vya unyoofu.[m]
12 Unapotembea, hatua zako hazitazuiwa;
Na ukikimbia, hutajikwaa.
13 Shika kabisa nidhamu; usiiache.[n]

3:27 * Au “wale wanaostahili.” # Au “Ikiwa mkono wako una nguvu za kusaidia.”

4:2 * Au “sheria.” 4:7 * Au “la msingi.”

SURA YA 3
a Zb 91:14
b Yak 2:15, 16
c Kum 15:7, 8; Met 28:27
d Met 6:16, 18
e Met 18:6; Met 20:3
f Ro 12:18
g Zb 37:1; Met 23:17
h Met 6:16, 17
i Zb 15:1, 2; Zb 24:3, 4; Zb 25:14
j Kum 28:15; Yos 7:24, 25; Est 9:24, 25
k Ayu 42:12, 13; Zb 37:25
l Met 19:29
m Zb 37:11; Zb 138:6; Isa 57:15; Yak 4:6
n Est 6:11, 12; Met 12:8

SURA YA 4
o Kum 6:6, 7; Met 19:20; Efe 6:1

Safu ya 2
a 1Nya 28:9
b 1Fa 2:12
c 1Fa 1:16-21
d Kum 4:9
e Law 18:5
f Ne 8:3, 8; Met 9:10
g Mhu 7:12
h Met 15:14; Mt 13:23; Ebr 5:14
i Da 1:17, 20
j 1Fa 4:29
k Kum 5:16
l 1Fa 4:29
m Isa 26:7
n Met 8:10; Ebr 2:1; Ebr 12:5, 6

Ilinde, kwa maana ni uzima wako.[a]
14 Usiingie katika kijia cha waovu,
Wala usitembee katika njia ya watu wabaya.[b]
15 Iepuke, usiifuate;[c]
Jiepushe nayo, pita mbali nayo.[d]
16 Kwa maana hawawezi kulala wasipotenda uovu.
Hawapati usingizi wasipomwangusha mtu.
17 Wanajilisha mkate wa uovu,
Na kunywa divai ya ukatili.
18 Lakini kijia cha waadilifu ni kama nuru nyangavu ya asubuhi
Inayong'aa zaidi na zaidi mpaka mchana kamili.[e]
19 Njia ya waovu ni kama giza;
Hawajui ni nini kinachowafanya wajikwae.
20 Mwanangu, sikiliza maneno yangu;
Sikiliza kwa makini* ninayokwambia.
21 Yasiondoke machoni pako;
Yaweke ndani kabisa moyoni mwako,[f]
22 Kwa maana ni uzima kwa wale wanaoyapata[g]
Na afya kwa mwili wao wote.
23 Ulinde moyo wako kuliko vitu vyote unavyolinda,[h]
Kwa maana humo ndimo zinamotoka chemchemi za uzima.
24 Jiepushe kabisa na maneno yaliyopotoka,[i]
Na ujitenge mbali na mazungumzo yenye hila.
25 Macho yako yanapaswa kutazama mbele moja kwa moja,
Naam, yakaze macho yako* moja kwa moja mbele yako.[a]
26 Lainisha* mapito ya miguu yako,[b]
Na njia zako zote zitakuwa thabiti.
27 Usielekee kulia wala kushoto.[c]
Iepushe miguu yako na lililo ovu.

5 Mwanangu, sikiliza hekima yangu.
Sikiliza kwa makini* utambuzi wangu,[d]
2 Ili uweze kuulinda uwezo wako wa kufikiri
Na kuulinda ujuzi kwa midomo yako.[e]
3 Kwa maana midomo ya mwanamke aliyepotoka* inadondoka kama sega la asali,[f]
Na kinywa chake ni laini kuliko mafuta.[g]
4 Lakini mwishowe ni mchungu kama pakanga[h]
Na mwenye makali kama upanga unaokata kwa pande zote mbili.[i]
5 Miguu yake hushuka kwenye kifo.
Hatua zake huongoza moja kwa moja Kaburini.*
6 Hakazii fikira kijia cha uzima.
Huyumbayumba katika njia yake, lakini hajui inakoelekea.

SURA YA 4
a Kum 32:45-47 Ebr 12:11
b Zb 1:1 1Ko 15:33
c Amo 5:15 Efe 5:11
d Met 5:3, 8 1Th 5:22
e 2Sa 23:3, 4 Zb 119:105 1Ko 13:12 2Ko 4:6 2Pe 1:19
f Zb 40:8 Met 2:1
g 1Ti 4:8
h Yer 17:9 Mk 7:21-23 Efe 6:14
i 1Pe 2:1

Safu ya 2
a Mt 6:22
b Efe 5:15
c Kum 12:32 Yos 1:7

SURA YA 5
d 1Fa 4:29 Yak 1:19
e Met 15:7
f Met 7:14-21
g Met 9:16, 17
h Mhu 7:26
i Met 6:32, 33

4:20 *Tnn., "Yategee sikio."

4:25 *Au "macho yako yanayong'aa." 4:26 *Au labda, "Chunguza kwa makini." 5:1 *Tnn., "Utegee sikio." 5:3 *Tnn., "mgeni." Angalia Met 2:16. 5:5 *Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012.

7 Sasa, wanangu, nisikilizeni
Nanyi msiache ninayosema.
8 Kaeni mbali naye;
Msiukaribie mlango wa nyumba yake,[a]
9 Ili msiwape wengine heshima yenu[b]
Wala kuvuna miaka ya ukatili;[c]
10 Ili wageni wasimalize mali* zenu[d]
Na vitu mlivyopata kwa jasho viende katika nyumba ya mgeni.
11 La sivyo, mtalia kwa uchungu mwishoni mwa maisha yenu
Nyama na mwili wenu vitakapodhoofika[e]
12 Nanyi mseme: "Jinsi nilivyochukia nidhamu!
Jinsi moyo wangu ulivyodharau karipio!
13 Sikusikiliza sauti ya wakufunzi wangu
Wala kuwasikiliza kwa makini walimu wangu.
14 Nimefika ukingoni mwa maangamizi kamili
Katikati ya kutaniko lote."*[f]
15 Kunywa maji ya tangi lako mwenyewe
Na maji yanayotiririka* kutoka katika kisima chako mwenyewe.[g]
16 Je, chemchemi zako zitawanywe nje,
Na vijito vyako vya maji katika viwanja vya jiji?[h]
17 Na yawe yako peke yako,
Wala si ya wageni pamoja nawe.[i]
18 Chemchemi yako na ibarikiwe,*
Na ushangilie pamoja na mke wa ujana wako,[a]
19 Paa jike anayependeza, mbuzi wa mlimani* anayevutia.[b]
Matiti yake na yakuridhishe# nyakati zote.
Upendo wake na ukusisimue daima.[c]
20 Basi mwanangu, kwa nini usisimuliwe na mwanamke aliyepotoka*
Au kukikumbatia kifua cha mwanamke mwasherati?*[d]
21 Kwa maana njia za mwanadamu ziko mbele ya macho ya Yehova;
Yeye huvichunguza vijia vyake vyote.[e]
22 Mwovu hunaswa na makosa yake mwenyewe,
Naye atashikwa na kamba za dhambi yake mwenyewe.[f]
23 Atakufa kwa sababu ya utovu wa nidhamu
Na kupotea njia kwa sababu ya upumbavu wake uliopita kiasi.

6 Mwanangu, ikiwa umemdhamini* jirani yako,[g]
Ikiwa umempa mkono# mtu usiyemjua,[h]
2 Ikiwa umenaswa na ahadi yako,
Ukakamatwa na maneno ya kinywa chako,[i]
3 Mwanangu, fanya hivi ili ujiokoe,

SURA YA 5
a Met 9:14, 15
b Met 29:3
c Met 6:33-35 Met 7:23
d Met 31:3 Lu 15:30
e Met 7:22, 23
f Met 6:27-29
g 1Ko 7:3 Ebr 13:4
h Met 5:20
i Mwa 2:24

Safu ya 2
a Kum 24:5 Mhu 9:9
b Wim 2:9
c Mwa 26:8 Mwa 29:20 Wim 8:6
d Met 22:14
e 2Nya 16:9 Zb 11:4 Zb 17:3 Yer 17:10 Ebr 4:13
f Zb 7:14-16 Gal 6:7

SURA YA 6
g Met 17:18
h Met 11:15 Met 20:16
i Met 18:7

**5:10** * Au "nguvu." **5:14** * Tnn., "Katikati ya kusanyiko na kutaniko." **5:15** * Au "baridi."

**5:18** * Au "Chanzo chako cha maji na kibarikiwe." **5:19** * Au "mbuzi mwitu." # Au "yakuleweshe." **5:20** * Tnn., "mgeni." Angalia Met 2:16. **6:1** * Tnn., "umemwekea dhamana." # Yaani, Unapomdhamini.

Kwa maana umeanguka
mikononi mwa jirani
yako:
Nenda ujinyenyekeze mwe-
nyewe na kumsihi
haraka jirani yako.[a]
4 Usiruhusu macho yako ya-
pate usingizi,
Wala kope zako kusinzia.
5 Jiokoe kama swala ku-
toka mikononi mwa
mwindaji,
Kama ndege kutoka miko-
noni mwa mwindaji wa
ndege.
6 Mwendee chungu, ewe
mvivu;[b]
Zichunguze njia zake uwe
na hekima.
7 Ingawa hana kamanda,
ofisa, au mtawala,
8 Yeye hutayarisha chakula
chake wakati wa kia-
ngazi,[c]
Na kukusanya chakula
chake wakati wa
mavuno.
9 Ewe mvivu, utaendelea
kulala hapo mpaka lini?
Utaamka lini kutoka kati-
ka usingizi wako?
10 Lala kidogo, sinzia kidogo,
Kunja mikono kidogo ili
upumzike,[d]
11 Na umaskini wako utakuja
kama jambazi,
Na uhitaji wako kama
mwanamume mwenye si-
laha.[e]
12 Mtu mwovu asiyefaa kitu
huzurura-zurura akise-
ma maneno mapotovu;[f]
13 Hukonyeza jicho lake,[g] hu-
toa ishara kwa mguu
wake, na kuashiria kwa
vidole vyake.
14 Kwa moyo uliopotoka,
Sikuzote anapanga njama
za uovu[a] na kueneza
ugomvi.[b]
15 Kwa hiyo, msiba wake uta-
kuja ghafla;
Atavunjwa mara moja
naye hataweza kupona.[c]
16 Kuna vitu sita ambavyo
Yehova anachukia;
Naam, vitu saba vinavyo-
mchukiza:
17 Macho ya kiburi,[d] ulimi wa
uwongo,[e] na mikono ina-
yomwaga damu isiyo na
hatia,[f]
18 Moyo unaopanga njama za
uovu,[g] na miguu inayoki-
mbilia haraka uovu,
19 Shahidi wa uwongo ana-
yesema uwongo kila
anapopumua,[h]
Na mtu yeyote anayepanda
ugomvi miongoni mwa
ndugu.[i]
20 Mwanangu, shika amri ya
baba yako,
Wala usiyaache mafundi-
sho* ya mama yako.[j]
21 Zifunge daima kuzunguka
moyo wako;
Zifunge shingoni mwako.
22 Unapotembea huku na
huku, itakuongoza;
Unapolala, itakulinda;
Na unapoamka, itaongea
nawe.*
23 Kwa maana amri hiyo ni
taa,[k]
Na sheria ni nuru,[l]
Na makaripio ya nidhamu
ndiyo njia ya uzima.[m]
24 Yatakulinda dhidi ya mwa-
namke mwovu,[n]
Dhidi ya ulimi unaosha-
wishi wa mwanamke
mwasherati.*[o]

SURA YA 6
a Mt 5:25
b Met 10:26 Met 26:13-15
c Met 30:24, 25
d Met 20:13 Met 24:33, 34 Mhu 4:5
e Met 13:4 Met 20:4 Met 24:30-34
f Met 16:27 Yak 3:6
g Met 10:10 Met 16:30

Safu ya 2
a Zb 36:1, 4 Isa 32:7 Mik 2:1
b Met 16:28 Ro 16:17
c Zb 73:12, 18
d Zb 101:5 Met 8:13 Met 16:5
e Met 12:22 Ufu 21:8
f Mwa 4:8, 10 Hes 35:31 Kum 27:25
g Met 11:20 Zek 8:17 Mal 2:16
h Kut 23:1
i Law 19:16 Gal 5:20, 21 Yak 3:14, 15
j Kum 21:18, 21 Efe 6:1
k Zb 119:105
l Isa 51:4
m Met 4:13 Ebr 12:11
n Mhu 7:26
o Met 5:3 Met 7:4, 5

**6:20** *Au “usiiache sheria.” **6:22** *Au “itakufundisha.” **6:24** *Tnn., “mgeni.” Angalia Met 2:16.

25 Usiutamani urembo wake
moyoni mwako[a]
Wala kukubali akunase
kwa macho yake yanayo-
vutia,
26 Kwa maana kahaba hu-
mfanya mtu abaki tu na
kipande cha mkate,[b]
Lakini mke wa mwanamu-
me mwingine huuwinda
uhai wenye* thamani.
27 Je, mtu anaweza kukusa-
nya moto kwenye kifua
chake na mavazi yake
yasiungue?[c]
28 Au je, mtu anaweza ku-
tembea juu ya makaa
yanayowaka moto na
miguu yake isiungue?
29 Ndivyo ilivyo kwa mtu ye-
yote anayelala na mke
wa jirani yake;
Hakuna yeyote anaye-
mgusa mwanamke huyo
atakayekosa kuadhi-
biwa.[d]
30 Watu hawamdharau mwizi
Akiiba ili ajishibishe* ana-
pokuwa na njaa.
31 Lakini akipatikana, atali-
pa mara saba;
Atatoa vitu vyote vyenye
thamani vya nyumba
yake.[e]
32 Mtu yeyote anayefanya
uzinzi na mwanamke
hana busara;*
Yule anayefanya hivyo
anajiangamiza mwe-
nyewe.[f]
33 Atapata tu majeraha na
kuvunjiwa heshima,[g]
Na aibu yake haitafutiliwa
mbali.[h]

6:26 * Au "huiwinda nafsi yenye." 6:30 * Au "aijaze nafsi yake." 6:32 * Tnn., "amepungukiwa moyoni."

SURA YA 6
a Mt 5:28; Yak 1:14, 15
b Met 29:3; Lu 15:16, 30
c Gal 6:7
d 2Sa 11:4; 2Sa 12:10, 11; Met 6:32-35; Ebr 13:4
e Kut 22:1, 4
f Met 2:18, 19; Met 5:20, 23; Mal 3:5; 1Ko 6:9, 10; Ebr 13:4
g Met 5:8, 9
h 1Fa 15:5; 1Nya 5:1; Mt 1:6

Safu ya 2
a Mwa 39:19, 20

SURA YA 7
b Met 10:14
c Law 18:5; Kum 5:16; Isa 55:3; Yoh 12:50
d Met 2:10, 11
e Met 23:27, 28
f Met 2:11, 16; Met 5:3; Met 6:23, 24
g Met 6:32; Met 9:16, 17

34 Kwa maana wivu humfa-
nya mume awake hasira;
Hataonyesha huruma ana-
polipiza kisasi.[a]
35 Hatakubali fidia* yoyote;
Hutamtuliza, hata ukimpa
zawadi kubwa kadiri
gani.

7 Mwanangu, shika maneno
yangu,
Na uzihifadhi amri zangu
kama hazina.[b]
2 Shika amri zangu uishi;[c]
Linda mafundisho* yangu
kama mboni ya jicho
lako.
3 Zifunge juu ya vidole
vyako;
Ziandike kwenye kibao
cha moyo wako.[d]
4 Iambie hekima, "Wewe ni
dada yangu,"
Na uuite uelewaji "mtu
wangu wa ukoo,"
5 Ili vikulinde dhidi ya mwa-
namke aliyepotoka,*[e]
Dhidi ya mwanamke mwa-
sherati* na maneno yake
laini.#[f]
6 Kutoka kwenye dirisha la
nyumba yangu,
Nilitazama chini kupitia
viunzi vya dirisha langu,
7 Na nilipokuwa nikiwachu-
nguza wajinga,*
Nilitambua miongoni mwa
vijana, kijana fulani
mwanamume asiye na
busara.#[g]
8 Alipita barabarani karibu
na njia panda anapoishi
mwanamke huyo,

6:35 * Au "ridhaa." 7:2 * Au "sheria." 7:5 * Tnn., "mgeni." Angalia Met 2:16. # Au "yenye ushawishi." 7:7 * Au "wasio na uzoefu." # Tnn., "aliyepungukiwa moyoni."

Naye akashika njia ina-
yoelekea nyumbani kwa
mwanamke huyo
9 Jioni wakati wa gizagiza,[a]
Usiku na giza linapoingia.
10 Kisha nikamwona mwa-
namke akija kukutana
naye,
Akiwa amevaa kama*
kahaba,[b] mwenye moyo
mjanja.
11 Mwanamke mwenye kelele
na mkaidi.[c]
Hakai* kamwe nyumbani
mwake.
12 Mara yuko nje, mara yuko
katika viwanja vya jiji,
Ananyemelea karibu na
kila njia panda.[d]
13 Kisha anamkamata kwa
nguvu kijana huyo na
kumpiga busu;
Bila aibu, mwanamke huyo
anamwambia:
14 "Nililazimika kutoa dhabi-
hu za ushirika.[e]
Leo nilitimiza nadhiri
zangu.
15 Ndiyo sababu nimekuja
kukupokea,
Kukutafuta, nami nimeku-
pata!
16 Nimetandika matandiko
bora kitandani mwangu,
Kitani cha Misri chenye
rangi mbalimbali.[f]
17 Nimenyunyiza manemane,
udi, na mdalasini kita-
ndani mwangu.[g]
18 Njoo, tunywe na kushiba
upendo mpaka asubuhi;
Na tujifurahishe kwa ma-
haba,
19 Kwa maana mume wangu
hayuko nyumbani;
Amesafiri mbali.

7:10 *Au "Akiwa na mavazi ya." 7:11 *Tnn., "Miguu yake haikai."

SURA YA 7
a Ayu 24:15
b Yer 4:30
c Met 9:13-18
d Met 23:27, 28
e Law 19:5
f Eze 27:7
g Wim 3:6
Wim 4:14

Safu ya 2
a Met 5:3
b 1Ko 6:18
c Met 5:8-11
d Met 5:8
e Mhu 7:26
f 1Ko 10:8

SURA YA 8
g Met 1:20, 21
h Mt 10:27

20 Alibeba mfuko wa pesa,
Naye hatarudi mpaka siku
ya mwezi mpevu."
21 Anampotosha kwa usha-
wishi mkubwa.[a]
Anamtongoza kwa mane-
no laini.
22 Ghafla kijana huyo ana-
mfuata, kama ng'ombe
dume anayeenda machi-
njioni,
Kama mjinga anayeenda
kuadhibiwa katika mika-
tale,*[b]
23 Mpaka mshale unapocho-
ma ini lake;
Kama ndege anayekimbia
kuingia mtegoni, hajui
kwamba hilo litamghari-
mu uhai wake.*[c]
24 Na sasa, wanangu, nisikili-
zeni;
Sikilizeni kwa makini
maneno ninayosema.
25 Msiruhusu moyo wenu
ugeuke na kufuata njia
zake.
Msipotee njia na kufuata
vijia vyake,[d]
26 Kwa maana amewaanga-
miza wengi,[e]
Na wale aliowaua ni wengi
sana.[f]
27 Nyumba yake huongoza
Kaburini;*
Hushuka chini kwenye
vyumba vya ndani vya
kifo.

8 Je, hekima haipazi sauti?
Je, utambuzi hauinui sau-
ti yake?[g]
2 Kwenye sehemu zilizoi-
nuka[h] pembeni mwa
barabara,

7:22 *Au "pingu." 7:23 *Au "nafsi yake." 7:27 *Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012.

Husimama kwenye maku-
tano ya barabara.
3 Karibu na malango yana-
yoelekea jijini,
Kwenye njia zinazoelekea
milangoni,
Huendelea kulia kwa sauti
kubwa:[a]
4 “Ninawaita, enyi watu,
ninawaita;
Ninampazia sauti kila
mtu.*
5 Enyi wajinga, jifunzeni
werevu;[b]
Enyi wapumbavu, jipatieni
moyo wenye uelewaji.*
6 Sikilizeni, kwa maana ni-
nayosema ni muhimu,
Midomo yangu husema
yaliyo sawa;
7 Kwa maana kinywa cha-
ngu husema ukweli kwa
sauti ya chini,
Na midomo yangu huchu-
kia jambo ovu.
8 Maneno yote ya kinywa
changu ni ya uadilifu.
Hakuna neno hata moja li-
lilopinda wala kupotoka.
9 Yote yako wazi kabisa kwa
mtu mwenye utambuzi
Nayo ni sawa kwa wale
ambao wamepata ujuzi.
10 Chukueni nidhamu yangu
badala ya fedha,
Na ujuzi badala ya dhaha-
bu bora zaidi,[c]
11 Kwa maana hekima ni
bora kuliko marijani;*
Vitu vingine vyote vi-
navyotamanika haviwezi
kulinganishwa nayo.
12 Mimi, hekima, ninakaa
pamoja na werevu;
Nimepata ujuzi na uwezo
wa kufikiri.[a]
13 Kumwogopa Yehova hu-
maanisha kuchukia
uovu.[b]
Ninachukia kujikweza na
kiburi[c] na njia ya uovu
na maneno mapotovu.[d]
14 Nina ushauri mzuri na he-
kima inayotumika;[e]
Uelewaji[f] na nguvu[g] ni
vyangu.
15 Kwa msaada wangu
wafalme huendelea
kutawala,
Na maofisa wakuu hutu-
nga sheria za uadilifu.[h]
16 Kwa msaada wangu wakuu
huendelea kutawala,
Na viongozi huhukumu
kwa uadilifu.
17 Ninawapenda wale wanao-
nipenda,
Na wale wanaonitafuta wa-
tanipata.[i]
18 Nina utajiri na utukufu,
Mali inayodumu* na uadi-
lifu.
19 Tunda langu ni bora kuli-
ko dhahabu, hata kuliko
dhahabu safi,
Na mazao yangu ni bora
kuliko fedha bora
kabisa.[j]
20 Mimi hutembea katika ki-
jia cha uadilifu,
Katikati ya vijia vya haki;
21 Mimi huwapa urithi mwi-
ngi wale wanaonipenda,
Nami huyajaza maghala
yao.
22 Yehova aliniumba mwa-
nzoni mwa njia yake,[k]
Mwanzo kabisa wa kazi
zake za zamani za kale.[l]

---

**8:4** * Au “kila mwanadamu.” **8:5** * Tnn., “eleweni moyo.” **8:11** * Angalia Kamusi, uku. 2012.

**8:18** * Au “Kanuni zilizorithiwa.”

---

SURA YA 8
a Mdo 20:20
b Zb 19:7
c Zb 19:9, 10; Zb 119:72, 127; Met 3:13-15

Safu ya 2
a Met 2:11; Met 5:1, 2
b Zb 97:10; Zb 101:3; Met 16:6; Ro 12:9
c Zb 101:5; 1Pe 5:5
d Met 4:24
e Met 2:7
f Met 4:7
g Met 24:5
h Zb 72:1
i Met 2:4, 5
j Met 3:13, 14
k Yoh 1:1-3, 14
l Kol 1:15-17

23 Niliimarishwa tangu nyakati za kale,*[a]
Tangu mwanzoni, nyakati za mapema kabla ya dunia kuwepo.[b]
24 Wakati ambapo hakukuwa na vilindi vya maji,[c] nilizaliwa,*
Wakati ambapo hakukuwa na chemchemi zilizofurika maji.
25 Kabla milima haijawekwa mahali pake,
Kabla ya vilima, nilizaliwa,
26 Wakati ambapo hakuwa ameiumba dunia na mashamba yake
Wala mabonge ya kwanza ya udongo.
27 Alipozitayarisha mbingu,[d] nilikuwepo;
Alipouweka upeo* juu ya maji,[e]
28 Alipoyafanya imara mawingu yaliyo juu,
Alipojenga msingi wa chemchemi za vilindini,
29 Alipoiwekea bahari sheria
Kwamba maji yake yasipite agizo lake,[f]
Alipoiweka* misingi ya dunia,
30 Wakati huo nilikuwa kando yake nikiwa mfanyakazi stadi.[g]
Mimi ndiye aliyenipenda sana[h] siku baada ya siku;
Nilishangilia mbele zake wakati wote;[i]
31 Nilishangilia dunia yake inayokaliwa,
Nami niliwapenda sana wanadamu.

SURA YA 8
a Mik 5:2
b Yoh 8:58; Yoh 17:5
c Mwa 1:2
d Zb 33:6; Yer 10:12
e Mwa 1:6, 7; Ayu 26:10
f Ayu 38:8-11; Zb 33:7; Zb 104:6-9; Yer 5:22
g Mwa 1:26; Yoh 1:1, 3; Yoh 17:5; Kol 1:15, 16
h Isa 42:1; Mt 3:17
i Ayu 38:7

Safu ya 2
a Met 3:11; Met 4:13; Ebr 12:7, 9
b Met 13:14
c Met 5:23

SURA YA 9
d Met 1:20-22
e Zb 119:130

32 Na sasa, wanangu, nisikilizeni;
Naam, wenye furaha ni wale wanaoshika njia zangu.
33 Sikilizeni nidhamu[a] muwe na hekima,
Msiipuuze kamwe.
34 Mwenye furaha ni mtu anayenisikiliza
Kwa kuja mapema* milangoni pangu siku baada ya siku,
Kwa kusubiri karibu na miimo ya milango yangu;
35 Kwa maana anayenipata mimi atapata uzima,[b]
Naye hupata kibali kutoka kwa Yehova.
36 Lakini anayenipuuza anajidhuru mwenyewe,*
Na wale wanaonichukia wanapenda kifo."[c]

9 Hekima ya kweli imejenga nyumba yake;
Imechonga nguzo zake saba.
2 Imetayarisha kabisa nyama yake;*
Imechanganya divai yake;
Imepanga pia meza yake.
3 Imewatuma vijakazi wake
Ili waite kwa sauti kutoka vileleni juu ya jiji:[d]
4 "Yeyote ambaye ni mjinga, na aje humu."
Humwambia yule asiye na busara:*
5 "Njoo, ule mkate wangu
Na unywe divai niliyochanganya.
6 Acha ujinga wako* uishi;[e]

8:23 *Au "zamani za kale." 8:24 *Au "nilizaliwa kana kwamba kwa uchungu wa kuzaa." 8:27 *Tnn., "Alipopiga duara." 8:29 *Au "Alipotunga sheria kuhusu."

8:34 *Au "Kwa kukesha." 8:36 *Au "anaidhuru nafsi yake." 9:2 *Tnn., "Amechinja nyama yake." 9:4 *Tnn., "aliyepungukiwa moyoni." 9:6 *Au "Waache wajinga."

Tembea moja kwa moja katika njia ya uelewaji.”[a]
7 Anayemrekebisha mtu mwenye dhihaka hualika aibu,[b]
Na yeyote anayemkaripia mtu mwovu ataumia.
8 Usimkaripie mtu mwenye dhihaka, kwa maana atakuchukia.[c]
Mkaripie mwenye hekima, naye atakupenda.[d]
9 Mfundishe mwenye hekima, naye atazidi kuwa na hekima.[e]
Mfundishe mwadilifu, naye atazidi kuelimika.
10 Kumwogopa Yehova ndio mwanzo wa hekima,[f]
Na kumjua Aliye Mtakatifu Zaidi[g] ni uelewaji.
11 Kwa maana nitafanya siku zako ziwe nyingi,[h]
Na miaka ya maisha yako itaongezwa.
12 Ukipata hekima, unapata hekima kwa faida yako mwenyewe,
Lakini ukiwa mwenye dhihaka, utaibeba dhihaka hiyo peke yako.
13 Mwanamke mpumbavu ana kelele.[i]
Yeye ni mjinga na hajui chochote.
14 Huketi kwenye mlango wa nyumba yake
Kwenye kiti sehemu zilizoinuka jijini,[j]
15 Akiwaita kwa sauti wale wanaopita karibu naye,
Waendao moja kwa moja kwenye njia yao:
16 “Yeyote ambaye ni mjinga, aje hapa.”
Huwaambia wale wasio na busara:*[k]
17 “Maji yaliyoibwa ni matamu,
Na chakula kinacholiwa sirini kinapendeza.”[a]
18 Lakini hawajui kwamba wale waliokufa ambao hawana uwezo wako hapo,
Na kwamba wageni wake wamo katika vina vya Kaburi.*[b]

# 10

Methali za Sulemani.[c]
Mwana mwenye hekima humfanya baba yake ashangilie,[d]
Lakini mwana mpumbavu ni huzuni kwa mama yake.
2 Hazina zilizopatikana kwa uovu hazitakuwa na faida yoyote,
Lakini uadilifu ndio unaookoa kutoka katika kifo.[e]
3 Yehova hatamwacha mwadilifu akae njaa,[f]
Lakini atawanyima waovu wanachotamani.
4 Mikono milegevu italeta umaskini,[g]
Lakini mikono yenye bidii huleta utajiri.[h]
5 Mwana anayetenda kwa ufahamu hukusanya mazao wakati wa kiangazi,
Lakini mwana anayetenda kwa aibu analala usingizi mzito wakati wa mavuno.[i]
6 Baraka ziko juu ya kichwa cha mwadilifu,[j]
Lakini kinywa cha mwovu hufunika ukatili.
7 Kumbukumbu* ya mwadilifu itabarikiwa,[k]

9:16 * Tnn., “waliopungukiwa moyoni.”

9:18 * Au “Sheoli.” Angalia Kamusi, uku. 2012. 10:7 * Au “Sifa.”

SURA YA 9
a Met 4:5; Met 13:20
b Met 15:12
c 1Fa 21:20, 21; 1Fa 22:8; 2Nya 25:15, 16; Mt 7:6
d Zb 141:5; Met 27:6; Met 28:23
e Met 1:5; Met 15:31; Met 17:10; Met 25:12
f Zb 111:10
g 1Nya 28:9; Mt 11:27; Yoh 17:3
h Kum 6:1, 2; Met 8:35; Met 10:27
i Met 7:10, 11
j Met 23:27, 28
k Met 6:32

Safu ya 2
a Met 7:18, 19
b Met 2:18, 19; Met 7:23, 26; Met 23:27, 28

SURA YA 10
c Met 1:1
d Met 13:1; Met 27:11
e Met 11:4
f Zb 33:18, 19; Zb 37:25; Mt 6:33
g Met 20:4; Mhu 10:18
h Met 12:24; Met 13:4; Met 21:5
i Met 6:6, 9
j Kut 23:25; Met 28:20
k Zb 112:6; Mhu 7:1

Lakini jina la mwovu
litaoza.[a]
8 Mwenye hekima moyoni
atakubali mafundisho,*[b]
Lakini mtu anayezu-
ngumza maneno ya
upumbavu atakanyagi-
wa chini.[c]
9 Anayetembea kwa utimi-
lifu atatembea kwa
usalama,[d]
Lakini anayepotosha njia
zake atajulikana.[e]
10 Anayekonyeza jicho lake
kwa hila husababisha
huzuni,[f]
Na yule anayezungumza
maneno ya upumbavu
atakanyagiwa chini.[g]
11 Kinywa cha mwadilifu ni
chemchemi ya uzima,[h]
Lakini kinywa cha mwovu
hufunika ukatili.[i]
12 Chuki ndiyo inayocho-
chea ugomvi,
Lakini upendo hufunika
makosa yote.[j]
13 Hekima hupatikana kwe-
nye midomo ya mtu
mwenye utambuzi,[k]
Lakini fimbo ni kwa ajili ya
mgongo wa mtu asiye na
busara.*[l]
14 Watu wenye hekima hu-
hifadhi ujuzi kama
hazina,[m]
Lakini kinywa cha mpu-
mbavu hualika
maangamizi.[n]
15 Mali ya* tajiri ni jiji lake
lenye ngome.
Ufukara wa maskini ndio
unaowaangamiza.[o]
16 Kazi ya mwadilifu huongo-
za kwenye uzima;
Lakini mazao ya mwovu
huongoza kwenye
dhambi.[a]
17 Anayetii nidhamu ni kijia
kinachoelekea kwenye
uzima,*
Lakini anayepuuza karipio
huwapotosha wengine.
18 Anayeficha chuki yake hu-
sema uwongo,[b]
Na yule anayeeneza habari
zinazodhuru* ni mpu-
mbavu.
19 Maneno yanapokuwa me-
ngi, makosa hayawezi
kuepukwa,[c]
Lakini yeyote anayedhibiti
midomo yake anatenda
kwa busara.[d]
20 Ulimi wa mwadilifu
ni kama fedha bora
kabisa,[e]
Lakini moyo wa mwovu
una thamani ndogo.
21 Midomo ya mwadilifu hu-
walisha* wengi,[f]
Lakini wapumbavu hufa
kwa sababu ya kukosa
ufahamu.[g]
22 Baraka ya Yehova ndiyo
inayomtajirisha mtu,[h]
Naye haichanganyi na
maumivu.*
23 Kutenda mambo ya aibu ni
kama mchezo kwa mpu-
mbavu,
Lakini hekima ni ya mtu
mwenye utambuzi.[i]
24 Anachoogopa mwovu ki-
tamjia;
Lakini tamaa ya mwadilifu
itatoshelezwa.[j]

---

**10:8** *Tnn., "amri." **10:13** *Tnn., "aliyepungukiwa moyoni." **10:15** *Au "Kitu chenye thamani cha."

**10:17** *Au labda, "yuko kwenye kijia kinachoelekea kwenye uzima." **10:18** *Au "uvumi unaodhuru." **10:21** *Au "huwaongoza." **10:22** *Au "huzuni; dhiki."

---

SURA YA 10
a Zb 9:5
b Kum 4:6; Zb 19:7; Zb 119:34; Zb 119:100
c Met 18:6
d Zb 25:21
e 1Ti 5:24
f Met 6:12, 13
g Met 18:21
h Met 11:30
i Mt 12:35; Yak 3:5
j Met 17:9; 1Ko 13:4, 7; 1Pe 4:8
k Isa 50:4
l Met 26:3
m Met 9:9
n Met 13:3; Met 18:7
o Met 19:7; Met 30:8, 9; Mhu 7:12

Safu ya 2
a Mt 7:17
b 1Sa 18:17, 21
c Mhu 5:2
d Zb 39:1; Met 17:27; Met 21:23; Yak 1:19
e Met 12:18; Met 16:13
f Yer 3:15
g Ho 4:6
h Kum 8:17, 18; Zb 37:22; 1Ti 6:6
i Met 2:10, 11; Met 14:9; Met 15:21
j Zb 37:4; 1Yo 5:14

25 Dhoruba ikipita, mwovu
hatakuwepo tena,[a]
Lakini mwadilifu ni msingi
milele.[b]
26 Kama siki kwenye meno
na moshi machoni,
Ndivyo alivyo mtu mvivu
kwa yule anayemtuma.*
27 Kumwogopa Yehova hure-
fusha maisha,[c]
Lakini miaka ya waovu ita-
fupishwa.[d]
28 Matarajio ya* waadilifu
huleta shangwe,[e]
Lakini tumaini la waovu li-
tatokomea.[f]
29 Njia ya Yehova ni ngome
kwa mtu asiye na la-
wama,[g]
Lakini ni maangamizi kwa
watenda maovu.[h]
30 Mwadilifu hataangushwa
kamwe,[i]
Lakini waovu hawataende-
lea kukaa duniani.[j]
31 Kinywa cha mwadilifu hu-
zaa* hekima,
Lakini ulimi uliopotoka
utaangamizwa.
32 Midomo ya mwadilifu
inajua mambo yanayo-
pendeza,
Lakini kinywa cha waovu
kimepotoka.

11 Mizani ya uwongo* hu-
mchukiza Yehova,
Lakini kipimo sahihi# hu-
mfurahisha.[k]
2 Kimbelembele kinapoku-
ja, aibu itafuata,[l]
Lakini wenye kiasi wana
hekima.[m]
3 Utimilifu wa wanyoofu
ndio unaowaongoza,[n]
Lakini ujanja wa wenye
hila utawaangamiza.[a]
4 Mali haitakuwa* na faida
yoyote siku ya gha-
dhabu,[b]
Lakini uadilifu ndio uta-
kaookoa kutoka katika
kifo.[c]
5 Uadilifu wa mtu asiye na
lawama hukinyoosha ki-
jia chake,
Lakini mwovu ataanguka
kwa sababu ya uovu
wake mwenyewe.[d]
6 Uadilifu wa wanyoofu uta-
waokoa,[e]
Lakini wenye hila wata-
naswa na tamaa zao
wenyewe.[f]
7 Mtu mwovu anapokufa,
tumaini lake hutokomea;
Na matarajio aliyokuwa
nayo kwa kutegemea
nguvu zake hutokomea
pia.[g]
8 Mwadilifu huokolewa ku-
toka katika taabu,
Na mwovu huingia humo
badala yake.[h]
9 Kwa kinywa chake mwasi
imani* humwangamiza
jirani yake,
Lakini kwa ujuzi waadilifu
huokolewa.[i]
10 Wema wa watu waadi-
lifu hulifanya jiji
lishangilie,
Na waovu wanapoanga-
mia, kunakuwa na kelele
za shangwe.[j]
11 Jiji hukwezwa kwa sababu
ya baraka ya mtu mnyo-
ofu,[k]
Lakini kinywa cha waovu
hulibomoa.[l]

10:26 *Au “mwajiri wake.” 10:28 *Au “Tumaini la.” 10:31 *Au “huzaa tunda la.” 11:1 *Au “udanganyifu.” #Au “jiwe kamili la kupimia.”

11:4 *Au “Vitu vyenye thamani havitakuwa.” 11:9 *Au “mtu anayemkataa Mungu.”

SURA YA 10
a Zb 37:10
b Mt 7:24, 25
c Zb 91:15, 16
d Zb 55:23
e Zb 16:9; Ro 12:12
f Met 11:7
g Met 18:10; Isa 40:31
h Ro 2:6-8
i Zb 16:8
j Zb 37:9

SURA YA 11
k Law 19:36
l Met 16:18; Lu 14:8, 9
m Mik 6:8; 1Pe 5:5
n Zb 26:1; Met 13:6

Safu ya 2
a Met 28:18
b Eze 7:19; Mt 16:26
c Mwa 7:1
d 2Sa 17:23; Est 7:10; Met 5:22
e Yer 39:18
f Met 1:32
g Kut 15:9, 10; Lu 12:18-20
h Est 7:9; Met 21:18; Da 6:23, 24
i Met 2:10-12
j Kut 15:20, 21; Est 9:19, 22
k Met 14:34
l Yak 3:6

**12** Mtu yeyote asiye na busara* humdharau jirani yake,
Lakini mtu mwenye utambuzi wa kweli hukaa kimya.[a]
**13** Mchongezi huzururazurura akifunua mazungumzo ya siri,[b]
Lakini mtu anayeaminika* hutunza siri.#
**14** Mwelekezo stadi* unapokosekana, watu huanguka,
Lakini washauri wengi huleta mafanikio.#[c]
**15** Yeyote anayemwekea dhamana ya mkopo* mtu asiyemjua hakika ataumia,[d]
Lakini yeyote anayeepuka# kumpa mkono ili kumdhamini atakuwa salama.
**16** Mwanamke mwenye fadhili* hupata utukufu,[e]
Lakini watu wasio na huruma hujitwalia utajiri.
**17** Mtu mwenye fadhili* hujinufaisha,#[f]
Lakini mtu mkatili hujiletea shida.△[g]
**18** Mtu mwovu hupata mshahara wa udanganyifu,[h]
Lakini mtu anayepanda uadilifu hupata thawabu ya kweli.[i]
**19** Anayetetea uadilifu kwa uthabiti atapata uzima,[j]
Lakini anayefuatia uovu anaelekea kwenye kifo.
**20** Waliopotoka moyoni wanamchukiza Yehova,[a]
Lakini wale ambao njia yao haina lawama humfurahisha.[b]
**21** Uwe na hakika kuhusu hili:* Mtu mwovu hatakosa kuadhibiwa,[c]
Lakini watoto wa mwadilifu wataponyoka.
**22** Kama pete ya dhahabu katika pua ya nguruwe
Ndivyo alivyo mwanamke mrembo anayekataa busara.
**23** Tamaa ya waadilifu huongoza kwenye mema,[d]
Lakini tumaini la waovu huongoza kwenye ghadhabu.
**24** Mtu mmoja hutoa kwa ukarimu* na kupata vitu vingi zaidi;[e]
Mtu mwingine huwanyima wengine wanachostahili, lakini anakuwa maskini.[f]
**25** Mtu mkarimu atapata ufanisi,*[g]
Na yule anayewaburudisha wengine# yeye mwenyewe ataburudishwa.[h]
**26** Watu watamlaani anayeficha nafaka,
Lakini watambariki anayeiuza.
**27** Anayetafuta kwa bidii kutenda mema hutafuta kibali,[i]
Lakini anayetafuta uovu —kwa hakika atapatwa na uovu.[j]

**11:12** *Tnn., "aliyepungukiwa moyoni." **11:13** *Tnn., "mwaminifu rohoni." #Tnn., "hufunika jambo." **11:14** *Au "Mwongozo wenye hekima." #Au "wokovu." **11:15** *Au "rehani." #Tnn., "anayechukia." **11:16** *Au "anayevutia." **11:17** *Au "Mtu mwenye upendo mshikamanifu." #Au "huitendea mema nafsi yake." △Au "aibu."

**11:21** *Tnn., "Mkono kwa mkono." **11:24** *Tnn., "hutawanya." **11:25** *Tnn., "atanenepeshwa." #Tnn., "anayewanywesha wengine kwa ukarimu."

SURA YA 11
a Met 17:27 1Pe 2:23
b Law 19:16 Met 20:19 Met 26:22
c Met 15:22 Met 20:18 Met 24:6
d Met 6:1, 5 Met 20:16
e 1Sa 25:39 1Pe 3:3, 4
f Lu 6:38
g Yak 5:3, 4
h Ayu 27:13, 14
i Gal 6:7, 8
j Mdo 10:34, 35 Ufu 2:10

Safu ya 2
a Zb 18:26 Met 3:32
b Zb 51:6 Met 15:8
c Mhu 8:13 Eze 18:4
d Isa 26:9 Mt 5:6
e Kum 15:10 Met 19:17 Mhu 11:1, 2
f Hag 1:6
g Mdo 20:35 2Ko 9:6
h Lu 6:38
i Met 12:2
j Est 7:10 Zb 10:2

28 Anayeutumaini utajiri
wake ataanguka,[a]
Lakini waadilifu watasitawi kama majani.[b]
29 Yeyote anayewaletea taabu* watu wa nyumbani
mwake atarithi upepo,[c]
Na mpumbavu atakuwa mtumishi wa mtu mwenye hekima moyoni.
30 Tunda la mwadilifu ni mti
wa uzima,[d]
Na yule anayeziteka* nafsi# ni mwenye hekima.[e]
31 Ikiwa, kwa hakika, mtu
mwadilifu duniani huthawabishwa,
Sembuse mwovu na mtenda dhambi![f]

12 Anayependa nidhamu
anapenda ujuzi,[g]
Lakini anayechukia karipio hana akili.*[h]
2 Mtu mwema hupata kibali
cha Yehova,
Lakini Yeye humhukumu mtu anayepanga njama za uovu.[i]
3 Hakuna mtu anayekuwa
salama kwa kutenda uovu,[j]
Lakini waadilifu hawatang'olewa kamwe.
4 Mke mwema* ni taji kwa
mume wake,[k]
Lakini mke anayetenda kwa aibu ni kama uozo katika mifupa ya mume wake.[l]
5 Mawazo ya waadilifu ni ya
haki,
Lakini mwongozo wa waovu hudanganya.

11:29 *Au "aibu." 11:30 *Au "anayezishawishi." #Angalia Kamusi, uku. 2012. 12:1 *Au "hana ufahamu." 12:4 *Au "mwenye uwezo."

SURA YA 11
a Ayu 31:24, 28; Zb 52:5, 7
b Zb 1:2, 3; Zb 52:8
c Yos 7:15
d Met 15:4
e 1Ko 9:20-22; Yak 5:19, 20
f Eze 18:24; 2Th 1:6; 1Pe 4:18

SURA YA 12
g Met 4:13
h Zb 32:9
i Kum 25:1; 1Fa 8:31, 32
j Zb 37:10, 38
k Met 18:22; Met 19:14
l 1Fa 21:25

Safu ya 2
a 2Sa 17:1, 2
b Est 7:3, 4; Met 14:3
c Met 24:3; Mt 7:24, 25
d Mwa 41:39; 1Sa 16:18
e 1Sa 25:14, 17; Mt 27:3, 4
f Met 13:7
g Mwa 33:12-14; Kut 23:12; Kum 22:4, 10; Kum 25:4; Yon 4:11
h Met 28:19; Efe 4:28
i 1Fa 2:23, 24; Zb 5:6; Mhu 5:6
j Met 13:2; Met 18:20

6 Maneno ya waovu huvizia
ili kuua,*[a]
Lakini kinywa cha wanyoofu huwaokoa.[b]
7 Waovu wanapoangamizwa, hawako tena,
Lakini nyumba ya mwadilifu itaendelea kusimama.[c]
8 Mtu husifiwa kwa sababu
ya busara ya kinywa chake,[d]
Lakini mtu aliye na moyo uliopotoka atatendewa kwa dharau.[e]
9 Ni afadhali usiheshimiwe
sana lakini uwe na mtumishi
Kuliko kujitukuza mwenyewe na ukose chakula.*[f]
10 Mwadilifu huwatunza wanyama anaowafuga,*[g]
Lakini hata rehema ya waovu ni ukatili.
11 Anayelima shamba lake
atakuwa na chakula tele,[h]
Lakini anayefuatia vitu visivyo na maana hana busara.*
12 Mtu mwovu hutamani kitu
kilichokamatwa na watu wengine waovu,
Lakini mzizi wa waadilifu huzaa matunda.
13 Mwovu hunaswa na mazungumzo yake ya dhambi,[i]
Lakini mwadilifu huokoka kutoka katika taabu.
14 Mtu hushiba mema kwa
sababu ya matunda ya maneno yake,*[j]

12:6 *Tnn., "huvizia ili kumwaga damu." 12:9 *Tnn., "mkate." 12:10 *Au "huitunza nafsi ya mnyama anayemfuga." 12:11 *Tnn., "amepungukiwa moyoni." 12:14 *Tnn., "kinywa chake."

Na kazi ya mikono yake
itamthawabisha.
15 Njia ya mpumbavu ni sawa
machoni pake mwe-
nyewe,[a]
Lakini mwenye hekima hu-
kubali ushauri.*[b]
16 Mjinga huonyesha papo
hapo* kwamba ameu-
dhika,[c]
Lakini mtu mwerevu hu-
puuza# matusi.
17 Anayetoa ushahidi kwa
uaminifu atasema
ukweli,*
Lakini shahidi wa uwongo
husema mambo ya uda-
nganyifu.
18 Maneno yanayosemwa bila
kufikiri huchoma kama
upanga,
Lakini ulimi wa mwenye
hekima huponya.[d]
19 Midomo inayosema ukweli
itadumu milele,[e]
Lakini ulimi unaosema
uwongo utadumu kwa
muda mfupi tu.[f]
20 Udanganyifu umo moyoni
mwa wale wanaopanga
njama zinazodhuru,
Lakini wale wanaosita-
wisha* amani wana
shangwe.[g]
21 Hakuna madhara yataka-
yompata mwadilifu,[h]
Lakini waovu watapatwa
na misiba mingi.[i]
22 Midomo inayosema
uwongo humchukiza
Yehova,[j]
Lakini wanaotenda kwa
uaminifu humfurahisha.

12:15 *Au "mashauri." 12:16 *Au "siku hiyohiyo." #Tnn., "hufunika." 12:17 *Tnn., "mambo ya uadilifu." 12:20 *Tnn., "Lakini washauri wa."

SURA YA 12
a Met 3:7 Met 26:12
b Met 1:5
c Met 29:11
d Met 16:24
e 1Pe 3:10
f Met 19:9 Mdo 5:3, 5
g Mt 5:9
h Zb 91:9, 10
i Met 1:30, 31 Isa 48:22
j Zb 5:6 Met 6:16, 17 Ufu 21:8

Safu ya 2
a Met 10:19
b Mwa 39:4 1Fa 11:28
c Met 19:15
d Zb 38:6 Met 13:12 Met 15:13
e Met 16:24 Isa 50:4
f Met 26:13-15
g Zb 37:27 Met 10:7 Hab 2:4

SURA YA 13
h Ebr 12:7, 9
i 1Sa 2:22-25 Met 9:7
j Met 12:14 Met 18:20
k Zb 39:1 Zb 141:3 Met 21:23
l Met 10:19 Mt 12:36
m Met 26:13-15

23 Mtu mwerevu hufunika
mambo anayojua,
Lakini moyo wa mjinga hu-
bubujika ujinga.[a]
24 Mkono wa wenye bidii uta-
tawala,[b]
Lakini mikono milegevu
italazimishwa kufanya
kazi za utumwa.[c]
25 Mahangaiko yaliyo moyoni
mwa mtu huulemea
moyo,*[d]
Lakini neno jema huucha-
ngamsha.[e]
26 Mwadilifu hutafuta mali-
sho yake,
Lakini njia ya waovu hu-
wapotosha.
27 Watu wavivu hawakimbizi
mawindo,[f]
Lakini bidii ni hazina ya
mtu yenye thamani.
28 Kijia cha uadilifu huongo-
za kwenye uzima;[g]
Kando ya kijia hicho haku-
na kifo.

13 Mwana mwenye hekima
hukubali nidhamu ya
baba yake,[h]
Lakini mwenye dhihaka
hasikilizi kemeo.*[i]
2 Mtu atakula mema kwa
sababu ya matunda ya
maneno yake,*[j]
Lakini tamaa hasa# ya we-
nye hila ni ukatili.
3 Anayelinda kinywa chake
anaulinda uhai wake,*[k]
Lakini anayefungua wazi
midomo yake ataanga-
mia.[l]
4 Kuna vitu anavyotamani
sana mtu mvivu, ingawa
hana chochote,[m]

12:25 *Au "humfanya ashuke moyo." 13:1 *Au "rekebisho." 13:2 *Tnn., "kinywa chake." #Au "Lakini nafsi hasa." 13:3 *Au "anailinda nafsi yake."

Lakini mwenye bidii atato-
shelezwa kikamili.*[a]
5 Mwadilifu huchukia uwo-
ngo,[b]
Lakini matendo ya waovu
huleta aibu na fedheha.
6 Uadilifu humlinda mtu
ambaye njia yake haina
hatia,[c]
Lakini uovu humshusha
mtenda dhambi.
7 Kuna mtu anayejifanya
tajiri ingawa hana cho-
chote;[d]
Kuna mtu anayejifanya
maskini ingawa ana mali
nyingi.
8 Utajiri ni fidia ya uhai wa
mtu,[e]
Lakini maskini hata hawa-
tishwi.*[f]
9 Nuru ya waadilifu hung'aa
kwa uangavu,*[g]
Lakini taa ya waovu itazi-
mwa.[h]
10 Kimbelembele husababi-
sha mzozo tu,[i]
Lakini hekima ni ya wale
wanaotafuta ushauri.*[j]
11 Mali inayopatikana
haraka* itapungua,[k]
Lakini mali ya yule anayei-
kusanya kidogo kidogo#
itaongezeka.
12 Matarajio yaliyoahiri-
shwa* hufanya moyo
uwe mgonjwa,[l]
Lakini tamaa inayotoshe-
lezwa ni mti wa uzima.[m]
13 Yeyote anayedharau ma-
fundisho* atalipia
adhabu yake,[n]
Lakini anayeheshimu amri
atathawabishwa.[a]
14 Mafundisho* ya mwenye
hekima ni chemchemi ya
uzima[b]
Humwepusha mtu na mite-
go ya kifo.
15 Ufahamu ulio makini hule-
ta kibali,
Lakini njia ya wenye hila
ni ngumu sana.
16 Mtu mwerevu hutenda
kwa ujuzi,[c]
Lakini mjinga hufunua uji-
nga wake mwenyewe.[d]
17 Mjumbe mwovu huanguka
taabani,[e]
Lakini mjumbe mwaminifu
huleta maponyo.[f]
18 Yeyote anayepuuza nidha-
mu huwa maskini na
kupata aibu,
Lakini anayekubali kure-
kebishwa* atatukuzwa.[g]
19 Tamaa inapotoshelezwa
ni tamu kwa mtu,*[h]
Lakini wapumbavu huchu-
kia kuacha uovu.[i]
20 Anayetembea na wenye
hekima atakuwa na
hekima,[j]
Lakini anayeshirikiana na
wapumbavu ataumia.[k]
21 Msiba huwafuatia wate-
nda dhambi,[l]
Lakini ufanisi huwathawa-
bisha waadilifu.[m]
22 Mtu mwema huwaachia
urithi wajukuu wake,
Lakini mali ya mtenda
dhambi itawekwa akiba
kwa ajili ya mwadilifu.[n]
23 Shamba la maskini lililo-
limwa huzaa chakula
kingi,

SURA YA 13
a Met 10:4; Met 12:24
b Zb 119:163; Met 8:13; Efe 4:25
c Zb 25:21
d Met 12:9
e Yer 41:8
f Yer 39:10
g Zb 97:11
h Met 24:20
i Amu 8:1
j Met 11:2; Met 24:6; Mdo 15:5, 6
k Met 28:8; Yer 17:11
l Zb 143:7
m Mwa 21:5-7; Lu 2:29, 30
n 2Nya 36:15, 16

Safu ya 2
a Zb 19:8, 11; Met 13:18
b Met 24:14
c Met 14:15
d 1Sa 25:25
e 2Sa 4:9, 10
f Met 25:25
g Zb 141:5; Met 15:32; Ebr 12:11
h 1Fa 1:47, 48
i Amo 5:10
j Mdo 4:13
k Mwa 34:1, 2
l Kum 28:20
m Ro 2:9, 10
n Kum 6:10, 11

**13:4** *Tnn., "atanenepeshwa." **13:8** *Tnn., "hawasikii kemeo lolote." **13:9** *Tnn., "hushangilia." **13:10** *Au "wanaoshauriana." **13:11** *Au "Mali inayotokana na ubatili." #Tnn., "anayekusanya kwa mkono." **13:12** *Au "Tumaini lililoahirishwa." **13:13** *Au "neno."

**13:14** *Au "Sheria." **13:18** *Au "karipio." **13:19** *Au "nafsi."

Lakini linaweza* kufagiliwa mbali na ukosefu wa haki.
24 Yeyote anayeizuia fimbo yake* anamchukia mwanawe,[a]
Lakini yule anayempenda humtia nidhamu kwa bidii.#[b]
25 Mwadilifu hula na kutosheleza hamu* yake,[c]
Lakini tumbo la waovu liko tupu.[d]

14 Mwanamke ambaye kwa kweli ana hekima huijenga nyumba yake,[e]
Lakini aliye mpumbavu huibomoa kwa mikono yake mwenyewe.
2 Mtu anayetembea kwa unyoofu wake anamwogopa Yehova,
Lakini yule ambaye njia zake ni zenye hila* humdharau Yeye.
3 Fimbo ya kiburi imo kinywani mwa mpumbavu,
Lakini midomo ya wenye hekima itawalinda.
4 Mahali pasipo na ng'ombe, hori ni safi,
Lakini nguvu za ng'ombe dume huleta mavuno mengi.
5 Shahidi mwaminifu hatasema uwongo,
Lakini shahidi wa uwongo husema uwongo kila anapopumua.[f]
6 Mtu mwenye dhihaka hutafuta hekima lakini haipati kamwe,
Lakini ujuzi humjia kwa urahisi mtu aliye na uelewaji.[a]
7 Kaa mbali na mtu mpumbavu,
Kwa maana hutapata ujuzi katika midomo yake.[b]
8 Kwa hekima, mtu mwerevu huelewa njia anayofuata,
Lakini wapumbavu hudanganywa* na ujinga wao.[c]
9 Wajinga hufanyia mzaha hatia,*[d]
Lakini wanyoofu wako tayari kufanya mapatano.#
10 Moyo hujua uchungu wake wenyewe,*
Na hakuna mgeni yeyote anayeweza kushiriki shangwe yake.
11 Nyumba ya mwovu itaharibiwa,[e]
Lakini hema la mnyoofu litasitawi.
12 Kuna njia inayoonekana kuwa sawa machoni pa mtu,[f]
Lakini mwishowe inaongoza kwenye kifo.[g]
13 Hata katika kicheko moyo unaweza kuhisi maumivu,
Na shangwe inaweza kuishia katika huzuni.
14 Mtu aliyepotoka moyoni atavuna matokeo ya njia zake,[h]
Lakini mtu mwema huvuna thawabu ya matendo yake.[i]

SURA YA 13
a 1Sa 3:12, 13; 1Fa 1:5, 6; Met 29:15
b Kum 6:6, 7; Met 19:18; Met 22:15; Efe 6:4; Ebr 12:6
c Zb 34:10; Zb 37:25
d Isa 65:13

SURA YA 14
e Met 24:3; Met 31:26
f Met 6:16, 19; Met 19:5

Safu ya 2
a Met 18:15
b Met 13:20
c Met 14:12
d Met 10:23; Met 30:20
e Met 21:12
f Met 30:12
g Met 16:25
h Met 1:32
i Gal 6:7, 8

---

**13:23** *Au "anaweza." **13:24** *Au "asiyetoa nidhamu; adhabu." #Au labda, "bila kukawia." **13:25** *Au "nafsi." **14:2** *Au "zimepotoka."

**14:8** *Au labda, "wapumbavu huwadanganya wengine." **14:9** *Au "hufanya mzaha wanapoambiwa wafanye marekebisho." #Au "Lakini kuna nia njema kati ya wanyoofu." **14:10** *Au "uchungu wa nafsi yake."

15 Mjinga* huamini kila
neno,
Lakini mwerevu hutafaka-
ri kila hatua.[a]
16 Mwenye hekima hujiha-
dhari na kuepuka uovu,
Lakini mpumbavu hajali,*
naye anajiamini kupita
kiasi.
17 Yule anayekasirika upesi
hutenda kipumbavu,[b]
Lakini mtu anayechanga-
nua mambo* huchukiwa.
18 Mjinga* atarithi upu-
mbavu,
Lakini werevu huvikwa
ujuzi kama taji.[c]
19 Watu wabaya watalazimi-
ka kuinama chini mbele
ya watu wema,
Na waovu watainama kati-
ka malango ya waadilifu.
20 Maskini huchukiwa hata
na majirani zake,[d]
Lakini tajiri ana marafiki
wengi.[e]
21 Anayemdharau jirani yake
anatenda dhambi,
Lakini yeyote anayewahu-
rumia watu wa hali ya
chini ni mwenye furaha.[f]
22 Je, wale wanaopanga
njama zinazodhuru ha-
watapotea njia?
Lakini wanaokusudia ku-
tenda mema watapata
upendo mshikamanifu
na uaminifu.[g]
23 Kila aina ya kazi ngumu
ina faida,
Lakini maneno matupu
huleta umaskini.[h]
24 Taji la wenye hekima ni
mali yao;
Lakini ujinga wa wapu-
mbavu ni ujinga tu.[a]
25 Shahidi wa kweli huokoa
uhai,*
Lakini shahidi mdanganyi-
fu husema uwongo kila
anapopumua.
26 Anayemwogopa Yehova
humtumaini kwa
uthabiti,[b]
Na woga huo utakuwa ki-
mbilio kwa watoto
wake.[c]
27 Kumwogopa Yehova ni
chemchemi ya uzima,
Humwepusha mtu na mite-
go ya kifo.
28 Umati wa watu ni fahari
ya mfalme,[d]
Lakini mtawala asiye na
raia huangamia.
29 Mtu asiyekasirika upesi
ana utambuzi mwingi,[e]
Lakini asiye na subira hu-
dhihirisha upumbavu.[f]
30 Moyo mtulivu huupa mwili
uzima,*
Lakini wivu huozesha
mifupa.[g]
31 Anayempunja mtu wa
hali ya chini anamtukana
Muumba wake,[h]
Lakini yeyote anayewa-
hurumia maskini
humtukuza Mungu.[i]
32 Mtu mwovu ataangamizwa
na uovu wake mwe-
nyewe,
Lakini mwadilifu atapata
kimbilio katika utimilifu
wake.[j]
33 Hekima hutulia katika
moyo wa mtu mwenye
uelewaji,[k]
Lakini miongoni mwa
wapumbavu ni lazima
ijitangaze.

**14:15, 18** * Au “Asiye na uzoefu.” **14:16** * Au “ana hasira kali.” **14:17** * Au “mwenye uwezo wa kufikiri.”

**14:25** * Au “nafsi.” **14:30** * Au “afya.”

SURA YA 14
a Ne 6:2, 3; Met 27:12
b Met 12:16; Met 16:32
c Met 4:7-9
d Met 19:7
e Met 19:4
f Zb 41:1; Met 19:17; Isa 58:7, 8
g Ayu 42:10; Zb 25:10
h Met 28:19

Safu ya 2
a Met 27:22
b Zb 34:9; Ro 8:31
c Met 18:10; Yer 15:11
d 1Fa 4:21
e Met 17:27; Yak 1:19
f Met 25:28; Met 29:11; Mhu 7:9
g Mwa 37:3, 4; 1Sa 18:8, 9
h Kum 24:14, 15; Zb 12:5
i Mt 19:21
j Met 2:7; Met 10:9
k Met 15:28

**34** Uadilifu hulikweza taifa,[a]
Lakini dhambi hulifedhehesha taifa.
**35** Mfalme hufurahishwa na mtumishi anayetenda kwa ufahamu,[b]
Lakini hasira yake huwaka dhidi ya yule anayetenda kwa aibu.[c]

**15** Jibu la upole* hutuliza hasira,[d]
Lakini neno kali# huchochea hasira.[e]
**2** Ulimi wa mwenye hekima hutumia vizuri ujuzi,[f]
Lakini kinywa cha mpumbavu hububujika ujinga.
**3** Macho ya Yehova yako kila mahali,
Yakiwaangalia waovu na wema.[g]
**4** Ulimi mtulivu* ni mti wa uzima,[h]
Lakini maneno yaliyopotoka hukatisha tamaa.#
**5** Mjinga hudharau nidhamu ya baba yake,[i]
Lakini mwerevu hukubali kurekebishwa.*[j]
**6** Nyumba ya mwadilifu ina hazina tele,
Lakini mazao* ya mwovu humletea taabu.[k]
**7** Midomo ya wenye hekima hueneza ujuzi,[l]
Lakini moyo wa mpumbavu haufanyi hivyo.[m]
**8** Dhabihu ya waovu humchukiza Yehova,[n]
Lakini sala ya wanyoofu humfurahisha Yeye.[o]
**9** Yehova huchukia njia ya mwovu,[p]
Lakini humpenda mtu anayefuatia uadilifu.[a]
**10** Nidhamu huonekana kuwa mbaya* kwa mtu anayeiacha njia,[b]
Lakini yeyote anayechukia karipio atakufa.[c]
**11** Kaburi* na mahali pa maangamizi# viko wazi kabisa machoni pa Yehova.[d]
Sembuse mioyo ya wanadamu![e]
**12** Mtu mwenye dhihaka hampendi anayemrekebisha.*[f]
Hatatafuta ushauri kutoka kwa wenye hekima.[g]
**13** Moyo wenye shangwe hufanya uso uchangamke,
Lakini maumivu ya moyo huiponda roho.[h]
**14** Moyo wenye uelewaji hutafuta ujuzi,[i]
Lakini kinywa cha wapumbavu hula* ujinga.[j]
**15** Siku zote za mtu anayeteseka ni mbaya,[k]
Lakini mtu aliye na moyo mchangamfu* huwa na karamu daima.[l]
**16** Ni afadhali kuwa na vichache na kumwogopa Yehova[m]
Kuliko kuwa na mali nyingi pamoja na mahangaiko.*[n]
**17** Ni afadhali kula mboga za majani mahali penye upendo[o]
Kuliko kula ng'ombe dume aliyenoneshwa* mahali penye chuki.[p]

---

**SURA YA 14**
*a* Kum 4:6
*b* 2Sa 15:32-34; Met 22:29
*c* 1Fa 2:44, 46

**SURA YA 15**
*d* Amu 8:2, 3; 1Sa 25:32, 33; Met 25:15
*e* 1Fa 12:14, 16
*f* Met 16:23; Isa 50:4
*g* 2Nya 16:9; Zb 11:4; Ebr 4:13
*h* Met 12:18; Met 16:24; Met 17:27
*i* 1Sa 2:22-25
*j* Zb 141:5; Met 13:1; Ebr 12:11
*k* Yak 5:3, 4
*l* Zb 37:30; Mt 10:27
*m* Mt 12:34, 35
*n* Isa 1:11
*o* Yak 5:16; 1Pe 3:12; 1Yo 3:21, 22
*p* Zb 146:9

**Safu ya 2**
*a* Isa 26:7
*b* 1Fa 18:17, 18
*c* Law 26:21; Met 1:32
*d* Zb 139:8
*e* Yer 17:10; Ebr 4:13
*f* Met 9:7; Yoh 3:20; Yoh 7:7
*g* 2Nya 18:6, 7
*h* Met 12:25; Met 17:22
*i* Zb 119:97; Mdo 17:11
*j* Isa 30:9, 10
*k* Ayu 3:11
*l* Mdo 16:23-25
*m* Zb 37:16
*n* Met 15:17
*o* Zb 133:1
*p* Met 17:1

---

**15:1** *Au "tulivu." #Au "linaloumiza." **15:4** *Au "Ulimi unaoponya." #Tnn., "huiponda roho." **15:5** *Au "karipio." **15:6** *Au "mapato."

**15:10** *Au "kali." **15:11** *Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012. #Au "na Abadoni." **15:12** *Au "anayemkaripia." **15:14** *Au "hufuatia." **15:15** *Au "mzuri." **15:16** *Au "vurugu." **15:17** *Tnn., "aliyelishwa kwenye hori."

18 Mtu mwenye hasira kali
huchochea mzozo,[a]
Lakini mtu asiyekasirika
upesi hutuliza ugomvi.[b]
19 Njia ya mvivu ni kama
uzio wa miiba,[c]
Lakini kijia cha wanyoofu
ni kama barabara iliyo-
sawazika.[d]
20 Mwana mwenye hekima
humfanya baba yake
ashangilie,[e]
Lakini mtu mpumbavu hu-
mdharau mama yake.[f]
21 Mtu asiye na busara* hu-
furahia ujinga,[g]
Lakini mtu mwenye uta-
mbuzi huenda mbele
moja kwa moja.[h]
22 Mipango huvunjika watu
wasiposhauriana,*
Lakini mambo hufanikiwa
kupitia washauri wengi.[i]
23 Mtu hushangilia anapotoa
jibu linalofaa,*[j]
Na neno linalosemwa wa-
kati unaofaa—ni jema
sana![k]
24 Kwa mwenye ufahamu ki-
jia cha uzima huelekea
juu,[l]
Ili kumwepusha na
Kaburi* lililo chini.[m]
25 Yehova ataibomoa nyu-
mba ya mtu mwenye
kiburi,[n]
Lakini ataulinda mpaka
wa mjane.[o]
26 Yehova huchukia njama
za mtu mwovu,[p]
Lakini maneno yanayope-
ndeza ni safi Kwake.[q]
27 Mtu anayepata faida isiyo
ya haki huwaletea taabu*
watu wa nyumba yake
mwenyewe,[a]
Lakini anayechukia ru-
shwa ataendelea kuishi.[b]
28 Moyo wa mwadilifu huta-
fakari kabla ya kujibu,*[c]
Lakini kinywa cha waovu
hububujika mambo ma-
baya.
29 Yehova yuko mbali sana
na waovu,
Lakini huisikia sala ya
waadilifu.[d]
30 Macho yanayong'aa* huu-
fanya moyo ushangilie;
Habari njema huitia nguvu
mifupa.#[e]
31 Mtu anayesikiliza karipio
la uzima
Hutulia miongoni mwa we-
nye hekima.[f]
32 Yeyote anayekataa nidha-
mu anaudharau uhai
wake,*[g]
Lakini yeyote anayesiki-
liza karipio hupata
uelewaji.#[h]
33 Kumwogopa Yehova ni
mazoezi ya kupata he-
kima,[i]
Na kabla ya utukufu kuna
unyenyekevu.[j]

16 Mtu huyatayarisha ma-
wazo ya moyo wake,*
Lakini jibu analotoa# huto-
ka kwa Yehova.[k]
2 Njia zote za mwanadamu
huonekana kuwa sawa*
machoni pake,[l]

SURA YA 15
a Met 10:12
b Mwa 13:8, 9; 1Sa 25:23, 24; Met 25:15; Yak 1:19
c Met 26:13-15
d Isa 30:21
e Met 27:11
f Met 23:22; Met 30:17
g Met 26:18, 19; Mhu 7:4
h Met 10:23; Efe 5:15, 16; Yak 3:13
i Met 20:18
j Efe 4:29
k 1Sa 25:32, 33; Met 25:11
l Mt 7:13, 14
m Met 8:35, 36
n Lu 18:14
o Zb 146:9
p Met 6:16, 18
q Zb 19:14

Safu ya 2
a Kum 16:19; 1Sa 8:1, 3; Met 1:19
b Isa 33:15, 16
c Met 16:23
d Zb 34:15, 16; Zb 138:6; Zb 145:19; Yoh 9:31
e Met 16:24; Met 25:25
f Met 9:8; Met 19:20
g Met 5:12, 14; Ebr 12:25
h Met 13:18; Mt 7:24, 25
i Zb 111:10
j Met 18:12; Yak 4:10

SURA YA 16
k Yer 1:9; Lu 12:11, 12
l 1Sa 15:13, 14; Zb 36:1, 2; Met 21:2; Yer 17:9

**15:21** *Tnn., "aliyepungukiwa moyoni." **15:22** *Au "watu wasipokuwa na mazungumzo ya siri." **15:23** *Tnn., "hushangilia jibu la kinywa chake." **15:24** *Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012.

**15:27** *Au "aibu." **15:28** *Au "hufikiria kwa uangalifu jinsi ya kujibu; hufikiria kabla ya kuongea." **15:30** *Au "Kumtupia mtu jicho kwa uchangamfu." #Tnn., "huinenepesha mifupa." **15:32** *Au "anaidharau nafsi yake." #Tnn., "moyo." **16:1** *Tnn., "Mipangilio ya moyo ni ya mtu." #Au "jibu linalofaa." Tnn., "jibu la ulimi." **16:2** *Tnn., "safi."

Lakini Yehova huchunguza nia.*[a]
3 Mkabidhi Yehova lolote unalofanya,*[b]
Na mipango yako itafanikiwa.
4 Yehova amefanya kila kitu kitimize kusudi lake,
Hata waovu kwa ajili ya siku ya msiba.[c]
5 Kila mtu mwenye kiburi moyoni humchukiza Yehova.[d]
Uwe na hakika kwamba* hatakosa kuadhibiwa.
6 Kwa upendo mshikamanifu na uaminifu, kosa husamehewa,[e]
Na kwa kumwogopa Yehova mtu hujiepusha na uovu.[f]
7 Yehova anapofurahia njia za mtu,
Huwafanya hata maadui wake wawe na amani naye.[g]
8 Afadhali kuwa na kidogo pamoja na uadilifu[h]
Kuliko kuwa na mapato mengi pasipo haki.[i]
9 Mtu anaweza kupanga njia yake moyoni mwake,
Lakini Yehova ndiye anayezielekeza hatua zake.[j]
10 Uamuzi ulioongozwa na roho* unapaswa kuwa katika midomo ya mfalme;[k]
Hapaswi kamwe kusaliti haki.[l]
11 Mizani na vipimo vya unyoofu hutoka kwa Yehova;
Mawe yote ya kupimia yaliyo katika mfuko ni kazi yake.[a]
12 Matendo maovu huwachukiza wafalme,[b]
Kwa maana kiti cha ufalme huimarishwa kabisa kwa uadilifu.[c]
13 Maneno ya uadilifu huwafurahisha wafalme.
Wanampenda mtu anayeongea kwa unyoofu.[d]
14 Ghadhabu ya mfalme ni kama mjumbe wa kifo,[e]
Lakini mtu mwenye hekima huituliza.*[f]
15 Katika nuru ya uso wa mfalme kuna uzima;
Kibali chake ni kama wingu la mvua wakati wa masika.[g]
16 Jinsi lilivyo jambo bora kupata hekima kuliko dhahabu![h]
Ni bora kuchagua uelewaji kuliko fedha.[i]
17 Barabara kuu ya wanyoofu huepuka uovu.
Yeyote anayelinda njia yake huhifadhi uhai wake.*[j]
18 Kiburi hutangulia kuanguka kwa kishindo,
Na roho ya majivuno hutangulia kujikwaa.[k]
19 Ni afadhali kuwa mnyenyekevu*[l] miongoni mwa wapole
Kuliko kugawana nyara na watu wenye kiburi.
20 Mtu anayeonyesha ufahamu katika jambo atapata mafanikio,*
Na mwenye furaha ni yule anayemtumaini Yehova.
21 Watu wenye hekima moyo-

SURA YA 16
a 1Sa 16:6, 7; Met 24:12
b Zb 37:5; Flp 4:6, 7
c Kut 14:4; Ro 9:21
d Met 6:16, 17; Met 8:13; Met 21:4
e Mdo 3:19
f Ne 5:8, 9; 2Ko 7:1
g Mwa 31:24; Kut 34:24
h 1Ti 6:6
i Zb 37:16; Yer 17:11
j Met 16:1; Yer 10:23
k Kum 17:18, 19; 1Fa 3:28
l Zb 72:1, 14

Safu ya 2
a Law 19:36; Met 11:1
b Met 20:26
c Met 29:14; Ufu 19:11
d Zb 101:6
e 1Sa 22:17, 18; 1Fa 2:29
f Mhu 10:4
g Zb 72:1, 6
h Mhu 7:12
i Met 4:7
j Met 10:9
k Met 11:2; Da 4:30-32
l Isa 57:15

16:2 * Tnn., “huzichunguza roho.” 16:3 * Tnn., “Mvingirishie Yehova kazi zako.” 16:5 * Tnn., “Mkono kwa mkono.” 16:10 * Au “Uamuzi ulioongozwa na Mungu.”

16:14 * Au “huiepuka.” 16:17 * Au “nafsi yake.” 16:19 * Tnn., “na roho ya upole.” 16:20 * Tnn., “mema.”

ni wataitwa watu wenye uelewaji,[a]
Na mtu anayeongea kwa fadhili* huongeza ushawishi.[b]
22 Ufahamu ni chemchemi ya uzima kwa walio nao,
Lakini wajinga hutiwa nidhamu kwa ujinga wao wenyewe.
23 Moyo wa mwenye hekima hukipatia kinywa chake ufahamu[c]
Na huongeza ushawishi kwenye maneno yake.
24 Maneno yanayopendeza ni sega la asali,
Ni matamu kwa nafsi* nayo huponya mifupa.[d]
25 Kuna njia inayoonekana kuwa sawa machoni pa mtu,
Lakini mwishowe inaongoza kwenye kifo.[e]
26 Hamu ya chakula* ya mfanyakazi humfanya afanye kazi kwa bidii
Kwa sababu njaa yake# humchochea kuendelea kufanya kazi.[f]
27 Mtu asiyefaa kitu huchimbua lililo ovu;[g]
Na maneno yake ni kama moto unaounguza.[h]
28 Mfanya fujo* husababisha mgawanyiko,[i]
Na mchongezi huwatenganisha marafiki wa karibu.[j]
29 Mtu mkatili humshawishi jirani yake
Na kumwongoza katika njia isiyofaa.

16:21 *Au "Na maneno yanayovutia." Tnn., "Na utamu wa midomo." 16:24 *Au "Yana ladha tamu." Angalia Kamusi, uku. 2012. 16:26 *Au "Nafsi." #Tnn., "mdomo wake." 16:28 *Au "Mpanga njama."

SURA YA 16
a Met 4:7
b Lu 4:22; Kol 4:6
c Met 22:17, 18; Mt 12:35
d Met 4:20-22; Met 12:18
e Met 14:12; Mt 7:22, 23
f Mhu 6:7
g Met 6:12, 14
h Yak 3:6
i Yak 3:16
j Mwa 3:1; 1Sa 24:9; Ro 16:17

Safu ya 2
a Law 19:32; Ayu 32:7; Met 20:29
b Zb 92:12-14
c Met 14:29; Yak 1:19
d Met 25:28
e Hes 26:55; Met 18:18
f 1Sa 14:41, 42; Mdo 1:24, 26

SURA YA 17
g Zb 37:16
h Met 15:16, 17; Met 21:9, 19
i Met 27:21
j Zb 26:2; Met 21:2; Met 24:12
k Yer 5:31
l Met 14:31

30 Hukonyeza jicho lake anapopanga njama zinazodhuru.
Huibanabana midomo yake pamoja anapotekeleza hila.
31 Mvi ni taji la umaridadi*[a]
Zinapopatikana katika njia ya uadilifu.[b]
32 Mtu asiyekasirika upesi[c] ni bora kuliko mwanamume mwenye nguvu,
Na mtu anayedhibiti hasira yake* ni bora kuliko mtu anayelishinda jiji.[d]
33 Kura hupigwa mapajani,[e]
Lakini kila uamuzi unaofanywa kwa kura hiyo hutoka kwa Yehova.[f]

17 Ni afadhali kipande kikavu cha mkate mahali penye amani*[g]
Kuliko nyumba iliyojaa karamu# pamoja na ugomvi.[h]
2 Mtumishi mwenye ufahamu atamtawala mwana anayetenda kwa aibu;
Atapokea urithi kama ndugu za mwana huyo.
3 Chungu cha kusafishia ni kwa ajili ya fedha na tanuru ni kwa ajili ya dhahabu,[i]
Lakini Yehova ndiye mchunguzaji wa mioyo.[j]
4 Mtu mwovu husikiliza maneno yanayoumiza,
Na mtu mdanganyifu husikiliza ulimi unaodhuru.[k]
5 Yeyote anayemdhihaki maskini anamtukana Muumba wake,[l]
Na yeyote anayeshangilia

16:31 *Au "utukufu." 16:32 *Tnn., "anayetawala roho yake." 17:1 *Au "utulivu." #Tnn., "dhabihu."

msiba wa mwingine hatakosa kuadhibiwa.[a]
6 Wajukuu ni taji kwa waliozeeka,
Na akina baba* ni utukufu wa wana# wao.
7 Maneno manyoofu* hayamfai mpumbavu.[b]
Sembuse maneno ya uwongo kwa mtawala!#[c]
8 Zawadi ni kama kito chenye thamani kwa* aliye nayo;[d]
Humletea mafanikio, kila mahali anapoenda.[e]
9 Yeyote anayesamehe* kosa hutafuta upendo,[f]
Lakini yule anayeendelea kuongea kuhusu jambo huwatenganisha marafiki wa karibu.[g]
10 Kemeo humgusa moyo zaidi mtu mwenye uelewaji[h]
Kuliko kumpiga mpumbavu mara mia moja.[i]
11 Mtu mwovu hutafuta uasi tu,
Lakini mjumbe mkatili atatumwa kumwadhibu.[j]
12 Ni afadhali kukutana na dubu aliyenyang'anywa watoto wake
Kuliko kukutana na mtu mpumbavu katika ujinga wake.[k]
13 Mtu yeyote akilipa uovu kwa wema,
Uovu hautaondoka katika nyumba yake.[l]
14 Kuanzisha vita ni kama kufungua lango la mafuriko;*
Kabla ugomvi haujalipuka, ondoka.[a]
15 Yeyote anayetangaza kwamba mwovu hana hatia na yeyote anayemshutumu mwadilifu[b]
—Wote wawili wanamchukiza Yehova.
16 Kuna faida gani kwa mpumbavu kuwa na uwezo wa kupata hekima
Ilhali hana moyo wa kuipata?*[c]
17 Rafiki wa kweli hupenda nyakati zote[d]
Naye ni ndugu ambaye amezaliwa kwa ajili ya nyakati za taabu.[e]
18 Mtu ambaye hana busara* humpa mwingine mkono na kukubali
Kuweka dhamana mbele ya jirani yake.[f]
19 Mtu anayependa ugomvi anapenda dhambi.[g]
Yeyote anayeliinua juu lango lake anaalika msiba.[h]
20 Mtu aliyepotoka moyoni hatapata mafanikio,*[i]
Na yule anayesema maneno ya udanganyifu ataanguka kwenye maangamizi.
21 Baba anayezaa mtoto mpumbavu atahuzunika;
Na baba ya mtoto asiye na akili hana shangwe.[j]
22 Moyo wenye shangwe ni dawa nzuri,*[k]
Lakini roho iliyopondeka humfyonza mtu nguvu.#[l]

**17:6** *Au "wazazi." #Au "watoto." **17:7** *Au "mazuri." #Au "kiongozi." **17:8** *Au "ni kito kinachomletea kibali." **17:9** *Tnn., "anayefunika." **17:14** *Au "kufungulia maji bwawani." Tnn., "kufungulia maji."

**17:16** *Au "Ilhali hana busara?" **17:18** *Tnn., "aliyepungukiwa moyoni." **17:20** *Tnn., "mema." **17:22** *Au "humsaidia mtu kupona." #Au "huikausha kabisa mifupa."

SURA YA 17
a Met 24:17; Oba 12
b Met 26:7
c Met 16:10
d Mwa 32:20; 2Sa 16:1
e 1Sa 25:18, 35; Met 18:16; Met 19:6
f Met 10:12; 1Pe 4:8
g Met 16:28
h Zb 141:5; Met 9:8
i Met 27:22
j 2Sa 18:15; 2Sa 20:1, 22; 1Fa 2:22, 24
k Met 27:3
l 2Sa 12:8-10

Safu ya 2
a Mwa 13:8, 9; Met 25:8; Mt 5:39; Ro 12:18
b Kut 23:7; 1Fa 21:13; Isa 5:22, 23
c Met 1:22; Ro 1:20, 21
d Met 18:24; Yoh 15:13
e Ru 1:16, 17; 1Sa 19:2
f Met 11:15; Met 22:26, 27
g Yak 3:16
h 2Sa 15:2-4
i Zb 18:26; Met 6:14, 15
j 1Sa 2:22-25; 1Sa 8:1-3; 2Sa 15:14
k Met 12:25; Met 15:13
l Met 18:14

23 Mtu mwovu atachukua ru-
shwa kwa siri*
Ili apotoshe njia ya haki.[a]
24 Hekima iko mbele kabisa
ya uso wa mtu mwenye
utambuzi,
Lakini macho ya mpumba-
vu hutangatanga mpaka
kwenye miisho ya
dunia.[b]
25 Mwana mpumbavu humle-
tea huzuni baba yake
Na kumletea maumivu ya
moyo* yule aliyemzaa.[c]
26 Si vema kumwadhibu*
mwadilifu,
Na kuwapiga viboko watu
wanaoheshimiwa si
jambo linalofaa.
27 Mtu mwenye ujuzi huya-
zuia maneno yake,[d]
Na mtu mwenye utambuzi
atabaki mtulivu.*[e]
28 Hata mjinga anayekaa ki-
mya ataonwa kuwa
mwenye hekima,
Na yule anayefunga mido-
mo yake, ataonwa kuwa
mwenye utambuzi.

18 Yeyote anayejitenga na
wengine anafuatia ta-
maa zake mwenyewe
za kichoyo;
Hukataa* hekima yote ina-
yotumika.
2 Mtu mpumbavu hapende-
zwi na uelewaji;
Anaona ni afadhali afunue
yaliyo moyoni mwake.[f]
3 Mtu mwovu anapokuja,
dharau huja pia,
Na aibu huja pamoja na fe-
dheha.[g]

17:23 *Tnn., "rushwa kutoka kifuani." 17:25 *Tnn., "Na kumletea uchungu." 17:26 *Au "kumtoza faini." 17:27 *Tnn., "atabaki na roho iliyotulia." 18:1 *Au "Hudharau."

SURA YA 17
a Kut 23:8
b Mhu 2:14
c Met 15:20
d Met 10:19; Yak 1:19
e Met 15:4; Mhu 9:17; Yak 3:13

SURA YA 18
f Met 10:19
g Met 11:2

Safu ya 2
a Met 10:11
b Kum 1:16, 17; Met 28:21
c 1Fa 21:9, 10
d Met 13:10
e Met 19:19
f Met 13:3
g Law 19:16
h Met 26:22
i Met 10:4
j 1Sa 17:45, 46; Zb 20:1
k Zb 18:2; Zb 91:14
l Zb 49:6, 7; Met 11:4; Yer 9:23; Lu 12:19-21
m Met 11:2; Da 5:23, 30; Mdo 12:21-23
n Met 22:4; 1Pe 5:5
o Met 25:8

4 Maneno ya kinywa cha
mtu ni maji yenye kina.[a]
Chemchemi ya hekima ni
kijito kinachobubujika.
5 Si vema kumpendelea
mwovu[b]
Wala kumnyima haki mtu
mwadilifu.[c]
6 Maneno ya mpumbavu hu-
sababisha ugomvi,[d]
Na kinywa chake hualika
kipigo.[e]
7 Kinywa cha mpumbavu
ndicho kinachomwanga-
miza,[f]
Na midomo yake ni mtego
kwa uhai wake.*
8 Maneno ya mchongezi
ni kama matonge
matamu;*[g]
Humezwa na kushuka tu-
mboni moja kwa moja.[h]
9 Yeyote aliye mvivu katika
kazi yake
Ni ndugu ya mtu mhari-
bifu.[i]
10 Jina la Yehova ni mnara
wenye nguvu.[j]
Mwadilifu hukimbilia
humo na kupata ulinzi.*[k]
11 Mali ya tajiri ni jiji lake le-
nye ngome;
Ni kama ukuta wa ulinzi
katika mawazo yake.[l]
12 Kabla ya kuanguka kwa
kishindo moyo wa mtu
huwa na kiburi,[m]
Na kabla ya utukufu kuna
unyenyekevu.[n]
13 Yeyote anayejibu kabla
ya kusikia ukweli wa
mambo,
Huo ni upumbavu na aibu
kwake.[o]

18:7 *Au "nafsi yake." 18:8 *Au "vitu vinavyomezwa kwa pupa." 18:10 *Tnn., "na kuinuliwa juu," yaani, hawezi kufikiwa, yuko salama.

14 Roho ya mtu inaweza ku-
mtegemeza anapokuwa
mgonjwa,[a]
Lakini ni nani anayeweza
kustahimili roho iliyopo-
ndeka?*[b]
15 Moyo wa mtu mwenye
uelewaji hupata ujuzi,[c]
Na sikio la mwenye he-
kima hujitahidi kupata
ujuzi.
16 Zawadi ya mwanadamu
humfungulia njia;[d]
Humwezesha kufika mbele
ya watu mashuhuri.
17 Mtu wa kwanza kuwasili-
sha kesi yake huonekana
kuwa sahihi,[e]
Mpaka mwingine anapo-
kuja na kumuuliza
maswali.*[f]
18 Kupiga kura hukomesha
mizozo[g]
Na kukata maneno kati ya*
wapinzani wenye nguvu.
19 Ndugu aliyekosewa ni
mgumu kuliko jiji lenye
ngome,[h]
Na kuna mizozo ambayo
ni kama makomeo ya
ngome.[i]
20 Tumbo la mtu litajazwa
matunda ya maneno
yake;*[j]
Atashiba mazao ya mido-
mo yake.
21 Kifo na uhai viko katika
nguvu za ulimi;[k]
Wale wanaopenda kuutu-
mia watakula matunda
yake.[l]
22 Anayepata mke mwema
amepata kitu chema,[m]
Naye hupata kibali cha*
Yehova.[a]
23 Maskini husihi anapoo-
ngea,
Lakini tajiri hujibu kwa
ukali.
24 Kuna marafiki walio tayari
kuangamizana,[b]
Lakini kuna rafiki anaye-
shikamana na mtu kwa
ukaribu kuliko ndugu.[c]

19 Ni afadhali kuwa maski-
ni na kutembea kwa
utimilifu[d]
Kuliko kuwa mpumbavu
na kusema uwongo.[e]
2 Mtu asiye na ujuzi si mtu
mzuri,[f]
Na mtu anayetenda bila
kufikiri* anatenda dha-
mbi.
3 Ujinga wa mtu ndio unao-
potosha njia yake,
Kisha moyo wake unamka-
sirikia vikali Yehova.
4 Mali huwavuta marafiki
wengi,
Lakini maskini ataachwa
hata na rafiki yake.[g]
5 Shahidi anayesema
uwongo hatakosa kua-
dhibiwa,[h]
Na yule anayesema uwo-
ngo kila anapopumua
hataponyoka.[i]
6 Wengi hujipendekeza kwa
mtu maarufu,*
Na kila mtu ni rafiki ya
yule anayetoa zawadi.
7 Ndugu wote wa mtu ma-
skini humchukia;[j]
Marafiki zake humwepuka
hata zaidi![k]
Huwafuatia ili awasihi,

**18:14** * Au "iliyokata tamaa kabisa?" **18:17** * Au "kumhoji." **18:18** * Tnn., "Na kuwatenganisha." **18:20** * Tnn., "kinywa chake."

**18:22** * Au "nia njema ya." **19:2** * Tnn., "anayetembea haraka." **19:6** * Au "mkarimu."

SURA YA 18
a Ayu 1:21; 2Ko 4:16; 2Ko 12:10
b Met 17:22
c 1Fa 3:7-9; Met 9:9
d Mwa 43:11; Met 17:8
e 2Sa 16:3, 4
f 2Sa 19:25-27; Met 25:8
g Yos 14:1, 2; Ne 11:1; Met 16:33
h Mwa 27:41; 2Sa 13:22
i 2Sa 14:28; Mdo 15:37-39
j Met 12:14; Met 13:2
k Mt 15:18; Efe 4:29; Yak 3:6, 9
l Mhu 10:12
m Met 31:10

Safu ya 2
a Met 19:14; Mhu 9:9
b 2Sa 15:31; Mt 26:49
c 1Sa 19:2, 4; Met 17:17

SURA YA 19
d Met 15:16; Yak 2:5
e Met 28:6
f Ro 10:2
g Met 14:20
h Kum 19:18, 19
i Met 19:9
j Met 14:20
k Mhu 9:14, 15; Yak 2:2, 3

lakini hakuna yeyote
anayemsikiliza.
8 Yeyote anayepata busara*
anajipenda mwenyewe.#[a]
Yeyote anayethamini utambuzi kama hazina
atapata mafanikio.△[b]
9 Shahidi anayesema
uwongo hatakosa
kuadhibiwa,
Na yule anayesema uwongo kila anapopumua
ataangamia.[c]
10 Mjinga hastahili kuishi
maisha ya anasa;
Sembuse mtumishi kuwatawala wakuu![d]
11 Ufahamu wa mtu hakika
hutuliza hasira yake,[e]
Na ni fahari kwake kuachilia* kosa.[f]
12 Ghadhabu ya mfalme ni
kama mngurumo wa
simba,*[g]
Lakini kibali chake ni
kama umande juu ya
majani.
13 Mwana mpumbavu humletea shida baba yake,[h]
Na mke mgomvi* ni kama
paa ambalo haliachi kamwe kuvuja.[i]
14 Nyumba na mali hurithiwa
kutoka kwa akina baba,
Lakini mke mwenye busara hutoka kwa Yehova.[j]
15 Uvivu huleta usingizi
mzito,
Na mtu mzembe atakaa
njaa.[k]
16 Anayeshika amri anaulinda uhai wake;*[l]

19:8 *Tnn., "moyo." #Au "anaipenda nafsi yake." △Tnn., "mema." **19:11** *Tnn., "kupita." **19:12** *Au "mwanasimba mwenye manyoya marefu shingoni." **19:13** *Au "msumbufu." **19:16** *Au "anailinda nafsi yake."

**SURA YA 19**
a Met 15:32
b Met 2:2, 5
c Met 19:5; Ufu 21:8
d 2Sa 3:24; 2Sa 3:38, 39; Met 30:21, 22; Mhu 10:7
e Met 14:29; Met 16:32; Yak 1:19
f Mwa 50:19-21; Mt 18:21, 22; Efe 4:32
g Met 16:14; Met 20:2; Da 2:12
h 2Sa 16:21, 22
i Met 21:9, 19; Met 27:15
j Mwa 24:14; Met 18:22; Met 31:10
k Met 23:21; Met 24:33, 34; 2Th 3:10
l Met 16:17

**Safu ya 2**
a Met 15:32
b Kum 15:7, 8; Zb 37:25, 26; Ebr 13:16
c Met 11:24; Mt 5:7; Ebr 6:10
d Met 13:24; Met 22:6, 15
e 1Sa 3:12, 13
f 1Sa 24:16-18; 1Sa 26:21
g Met 4:13
h Kum 8:14, 16; Ebr 12:7, 11
i Mwa 11:6, 7; Mwa 50:19, 20; Met 21:30; Da 4:35; Mdo 5:38, 39
j Mik 6:8
k Met 14:27; Mal 3:16
l Met 12:21
m Met 6:9-11; Met 15:19; Met 24:30, 31; Met 26:14, 15

Asiyejali njia zake
atakufa.[a]
17 Anayemwonyesha kibali
mtu wa hali ya chini anamkopesha Yehova,[b]
Naye Atamlipa* kwa anayotenda.[c]
18 Mtie nidhamu mtoto*
wako wakati bado kuna
tumaini,[d]
Nawe usiwajibike kwa#
kifo chake.[e]
19 Mtu mwenye hasira kali
atalipia adhabu;
Ukijaribu kumwokoa, utalazimika kufanya hivyo
tena na tena.[f]
20 Sikiliza mashauri na ukubali nidhamu,[g]
Ili uwe na hekima wakati
wako ujao.[h]
21 Moyo wa mwanadamu una
mipango mingi,
Lakini shauri* la Yehova
ndilo litakalodumu.[i]
22 Kinachomfanya mtu awe
mwenye kutamanika ni
upendo wake mshikamanifu;[j]
Na ni afadhali kuwa maskini kuliko kuwa mwongo.
23 Kumwogopa Yehova huongoza kwenye uzima;[k]
Yule aliye na woga huo
atakuwa na pumziko
jema, hatapatwa na madhara.[l]
24 Mvivu huutumbukiza*
mkono wake katika bakuli la karamu,
Lakini hata hashughuliki
kuurudisha kinywani
mwake.[m]

**19:17** *Au "Atamthawabisha." **19:18** *Au "mwana." #Au "usitamani." **19:21** *Au "kusudi." **19:24** *Tnn., "huuzika."

**25** Mpige mwenye dhihaka,[a]
ili mjinga awe mwerevu,[b]
Mkaripie mwenye uelewaji
ili aongeze ujuzi wake.[c]
**26** Yule anayemtendea vibaya
baba yake na kumfukuza
mama yake
Ni mwana anayeleta aibu
na fedheha.[d]
**27** Mwanangu, ukiacha kusi-
kiliza nidhamu,
Utatangatanga mbali na
maneno ya ujuzi.
**28** Shahidi asiyefaa kitu hu-
dhihaki haki,[e]
Na kinywa cha waovu hu-
bugia uovu.[f]
**29** Hukumu inawangojea wa-
dhihaki,[g]
Na mgongo wa wapumba-
vu unangojea mapigo.[h]

**20** Divai ni mdhihaki,[i] ki-
leo ni vurugu;[j]
Yeyote anayepotoshwa
navyo hana hekima.[k]
**2** Kutisha* kwa mfalme ni
kama mngurumo wa
simba;#[l]
Yeyote anayemkasirisha
anauhatarisha uhai wake
mwenyewe.[m]
**3** Ni heshima kwa mtu kujie-
pusha na ugomvi,[n]
Lakini kila mjinga atajitu-
mbukiza humo.[o]
**4** Mvivu halimi katika maji-
ra ya baridi kali,
Kwa hiyo atakuwa akio-
mbaomba wakati wa
mavuno, wakati hana
chochote.*[p]
**5** Mawazo* yaliyo moyoni
mwa mtu ni kama maji
yenye kina,
Lakini mtu mwenye uta-
mbuzi huyateka.
**6** Watu wengi hutangaza
upendo wao mshikama-
nifu,
Lakini ni nani anayeweza
kumpata mtu mwami-
nifu?
**7** Mwadilifu anatembea kwa
utimilifu wake.[a]
Watoto* wake wanaokuja
baada yake watakuwa na
furaha.[b]
**8** Mfalme anapoketi kwenye
kiti cha ufalme ili kuhu-
kumu,[c]
Hupepeta uovu wote kwa
macho yake.[d]
**9** Ni nani anayeweza kuse-
ma: "Nimeusafisha moyo
wangu;[e]
Mimi ni safi kutokana na
dhambi yangu"?[f]
**10** Vipimo vya udanganyifu
na mizani za uwongo*
—Vyote viwili humchukiza
Yehova.[g]
**11** Hata mtoto* hujulikana
kwa matendo yake,
Kama tabia yake ni safi na
ya unyoofu.[h]
**12** Sikio linalosikia na jicho
linaloona
—Yehova ameviumba vyote
viwili.[i]
**13** Usipende usingizi, la sivyo
utakuwa maskini.[j]
Fungua macho yako, nawe
utashiba mkate.[k]
**14** "Si kizuri, si kizuri!" ase-
ma mnunuzi;
Kisha anaenda zake na ku-
jigamba.[l]

SURA YA 19
a Kum 25:2
b Met 15:5
c Met 9:9
Met 21:11
d Kut 20:12
Law 20:9
Met 20:20
Met 30:17
e 1Fa 21:9, 10
f Met 4:16, 17
g Met 9:12
h Met 10:13
Met 26:3

SURA YA 20
i Mwa 9:20, 21
Met 23:29-35
j Isa 28:7
k 1Ko 6:10
Gal 5:21
Efe 5:18
l Met 19:12
Mhu 10:4
m 1Fa 2:22-24
n Met 14:29
2Ti 2:23
o Met 18:6
Mhu 7:9
p Met 6:10, 11
2Th 3:10

Safu ya 2
a Ayu 1:1
Lu 1:5, 6
b Zb 37:25, 26
c 1Fa 7:7
d 1Fa 3:28
Zb 72:1, 4
Met 16:12
e Ayu 14:4
f Zb 51:5
Mhu 7:20
Yak 3:2
g Met 11:1
Amo 8:5
Mik 6:11
h Met 22:15
i Kut 4:11
j Met 10:4
k Met 12:11
l Law 19:13
Met 21:6

**20:2** * Au "Kuogopesha." # Au "mwanasimba mwenye manyoya marefu shingoni." **20:4** * Au labda, "Atatazama wakati wa mavuno lakini hatapata chochote." **20:5** * Au "Makusudio." Tnn., "Mashauri."

**20:7** * Tnn., "Wana." **20:10** * Au "Mawe mawili ya kupimia yaliyo tofauti na vyombo viwili vya kupimia vilivyo tofauti." **20:11** * Au "mvulana."

15 Kuna dhahabu, pia kuna marijani* kwa wingi,
Lakini midomo ya ujuzi ni kitu chenye thamani.[a]
16 Chukua vazi la mtu ikiwa amemwekea dhamana mtu asiyemjua;[b]
Chukua dhamana kutoka kwake ikiwa alimfanyia hivyo mwanamke mgeni.*[c]
17 Mkate uliopatikana kwa udanganyifu ni mtamu kwa mtu,
Lakini baadaye kinywa chake kitajaa changarawe.[d]
18 Kwa mashauriano,* mipango itafanikiwa,#[e]
Na kwa mwelekezo stadi△ pigana vita vyako.[f]
19 Mchongezi huzururazurura akifunua mazungumzo ya siri;[g]
Usishirikiane na mtu anayependa kupiga porojo.*
20 Yeyote anayemtukana baba yake na mama yake,
Taa yake itazimwa giza litakapoingia.[h]
21 Urithi unaopatikana kwa pupa mwanzoni
Hautakuwa baraka mwishoni.[i]
22 Usiseme: "Nitalipiza uovu!"[j]
Mtumaini Yehova,[k] naye atakuokoa.[l]
23 Vipimo vya udanganyifu vinamchukiza* Yehova,
Na mizani za uwongo si nzuri.
24 Hatua za mtu huongozwa na Yehova;[a]
Mwanadamu anawezaje kuelewa njia yake mwenyewe?*
25 Ni mtego kwa mtu kutangaza haraka-haraka, "Ni kitakatifu!"[b]
Kisha anachunguza baadaye alichoweka nadhiri.[c]
26 Mfalme mwenye hekima huwapepeta waovu[d]
Na kuwakanyaga kwa gurudumu la kupuria.[e]
27 Pumzi ya mtu ni taa ya Yehova,
Inayochunguza kikamili utu wake wa ndani kabisa.
28 Upendo mshikamanifu na uaminifu humlinda mfalme;[f]
Kwa upendo mshikamanifu anadumisha kiti chake cha ufalme.[g]
29 Utukufu wa vijana ni nguvu zao,[h]
Na fahari ya wazee ni mvi zao.[i]
30 Michubuko na majeraha huondolea mbali* uovu,[j]
Na mapigo husafisha utu wa ndani kabisa wa mtu.

21 Moyo wa mfalme ni kama vijito vya maji mkononi mwa Yehova.[k]
Yeye huuelekeza mahali popote anapopenda.[l]
2 Njia zote za mwanadamu huonekana kuwa sawa machoni pake,[m]
Lakini Yehova huichunguza mioyo.*[n]

SURA YA 20
a Met 3:13-15
b Met 11:15
c Met 27:13
d Met 6:30, 31
e Met 15:22
f Met 11:14; Met 24:6; Lu 14:31, 32
g Law 19:16; Met 11:13; Met 25:9, 23
h Kut 20:12; Law 20:9; Met 19:26
i Met 28:8, 20; 1Ti 6:9, 10
j Kum 32:35; Met 24:29; Mt 5:38, 39; Ro 12:17, 19; 1Th 5:15
k Zb 37:34
l Zb 34:7; 1Pe 4:19

Safu ya 2
a Zb 37:23; Yer 10:23
b Law 27:9
c Hes 30:2; Mhu 5:4, 6; Mt 5:33
d Zb 101:8
e Isa 28:27
f Zb 61:6, 7
g Zb 21:7
h Mhu 11:9
i Law 19:32; Met 16:31
j Zb 119:71

SURA YA 21
k Kut 14:4; Ezr 7:27
l Ne 2:7, 8; Isa 44:28; Ufu 17:17
m Zb 36:1, 2; Met 16:2
n 1Sa 16:6, 7; Met 24:12; Yer 17:10

**20:15** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **20:16** *Au "mgeni." **20:18** *Au "mashauri." #Au "itaimarishwa." △Au "mwongozo wenye hekima." **20:19** *Au "anayeshawishi kwa midomo yake." **20:23** *Au "Mawe mawili ya kupimia yaliyo tofauti yanamchukiza."

**20:24** *Au "njia ya kufuata." **20:30** *Au "husugua na kuondoa." **21:2** *Au "huzichunguza nia."

3 Kutenda mambo manyoo-
fu na ya haki
Humpendeza Yehova zaidi
kuliko dhabihu.[a]
4 Macho ya kiburi na moyo
wenye majivuno
—Taa inayowaongoza wao-
vu ni dhambi.[b]
5 Mipango ya wenye bidii
hakika huleta
mafanikio,*[c]
Lakini wote walio na hara-
ka kwa hakika watakuwa
maskini.[d]
6 Kupata hazina kwa ulimi
unaosema uwongo
Ni kama ukungu unao-
toweka, mtego
unaoangamiza.*[e]
7 Ukatili wa waovu utawafa-
gilia mbali,[f]
Kwa maana wanakataa
kutenda haki.
8 Njia ya mtu mwenye hatia
imepinda,
Lakini matendo ya mtu
safi yamenyooka.[g]
9 Ni afadhali kuishi pembe-
ni juu ya paa
Kuliko kuishi katika nyu-
mba moja na mke
mgomvi.*[h]
10 Mtu mwovu hutamani
maovu;[i]
Hamtendei kwa fadhili
jirani yake.[j]
11 Mwenye dhihaka ana-
poadhibiwa, asiye na
uzoefu hupata hekima
zaidi,
Na mtu mwenye hekima
anapopata ufahamu,
anapata ujuzi.*[k]

12 Aliye Mwadilifu huichu-
nguza nyumba ya
mwovu;
Huwapindua waovu na ku-
waangamiza.[a]
13 Yeyote anayeziba sikio
lake asisikie kilio cha
mtu wa hali ya chini
Yeye mwenyewe ataita
naye hatajibiwa.[b]
14 Zawadi ya siri hutuliza ha-
sira,[c]
Na rushwa iliyofichwa* hu-
tuliza ghadhabu kali.
15 Mwadilifu hushangilia ku-
tenda haki,[d]
Lakini hilo ni jambo
baya sana kwa watenda
maovu.
16 Mtu anayetangatanga ku-
toka kwenye njia ya
ufahamu
Atapumzika katika kundi
la wale waliokufa ambao
hawana uwezo.[e]
17 Anayependa raha* ataku-
wa maskini;[f]
Anayependa divai na ma-
futa hatakuwa tajiri.
18 Mwovu ni fidia ya mwadi-
lifu,
Na mwenye hila atachuku-
liwa badala ya mnyoofu.[g]
19 Ni afadhali kuishi nyikani
Kuliko kuishi na mke
mgomvi* anayekasirika
haraka.[h]
20 Hazina yenye thamani na
mafuta hupatikana kati-
ka nyumba ya mwenye
hekima,[i]
Lakini mtu mpumbavu
atatumia vibaya* vitu
alivyo navyo.[j]
21 Yeyote anayefuatia

---

**21:5** * Au “manufaa.” **21:6** * Au labda, “kwa wale wanaotafuta kifo.” **21:9, 19** * Au “msumbufu.” **21:11** * Au “anajua la kufanya.”

**21:14** * Tnn., “iliyo kifuani.” **21:17** * Au “anasa.” **21:20** * Tnn., “atavimeza.”

---

**SURA YA 21**
*a* 1Sa 15:22, 23; Ho 6:6; Mik 6:7, 8; Mt 12:7
*b* Zb 10:4
*c* Met 13:4
*d* Met 14:29
*e* Met 1:19; Met 20:21
*f* Zb 7:14-16
*g* Zb 37:37; Met 16:17; 1Pe 1:22
*h* Met 17:1; Met 21:19; Met 25:24; Met 27:15
*i* Mwa 6:5; Zb 36:1, 4
*j* 1Sa 25:10, 11
*k* Met 9:9; Met 19:25

**Safu ya 2**
*a* Mwa 19:29; Zb 37:10, 20; 2Pe 2:4; 2Pe 3:5, 6
*b* Kum 15:9; Met 28:27; Yak 5:4
*c* Met 18:16
*d* Zb 106:3
*e* Yak 1:15; 2Pe 2:21
*f* Mhu 7:4; Lu 15:13, 14
*g* Est 7:10
*h* Met 17:1; Met 21:9; Met 25:24; Met 27:15
*i* Met 15:6; Mhu 5:19
*j* Lu 15:13, 14

uadilifu na upendo
mshikamanifu
Atapata uzima, uadilifu,
na utukufu.[a]
22 Mtu mwenye hekima ana-
weza kupanda katika* jiji
la watu wenye nguvu
Na kudhoofisha nguvu wa-
nazotumaini.[b]
23 Anayelinda kinywa chake
na ulimi wake
Anajiepusha na taabu.[c]
24 Mtu mwenye kimbelembe-
le, anayejigamba kwa
kiburi, hivyo ndivyo
unavyomwita
Mtu anayetenda kwa ki-
mbelembele bila kujali.[d]
25 Anachotamani mtu mvivu
kitamuua,
Kwa maana mikono yake
inakataa kufanya kazi.[e]
26 Anatamani kwa pupa
mchana kutwa,
Lakini mwadilifu hutoa,
hawanyimi wengine cho-
chote.[f]
27 Dhabihu ya mwovu ina-
chukiza.[g]
Sembuse anapoitoa akiwa
na nia ovu!*
28 Shahidi anayesema uwo-
ngo ataangamia,[h]
Lakini mtu anayesikiliza
atatoa ushahidi kwa ma-
fanikio.*
29 Mtu mwovu huvaa uso wa
ushupavu,[i]
Lakini njia ya mtu mnyoo-
fu ni hakika.*[j]
30 Hakuna hekima, wala uta-
mbuzi wowote, wala
shauri katika kumpinga
Yehova.[k]

21:22 *Au "kulishinda." 21:27 *Au "akiwa na mwenendo wa aibu!" 21:28 *Tnn., "atazungumza milele." 21:29 *Au "mtu mnyoofu huifanya njia yake iwe hakika."

SURA YA 21
a Met 15:9, Met 22:4, Mt 5:6, Ro 2:6, 7
b Mhu 7:19, 2Ko 10:4
c Zb 141:3, Met 10:19, Mhu 10:20
d Hes 14:44, Est 6:4
e Met 6:6-11, Met 13:4, Met 19:24
f Zb 37:25, 26, Zb 112:9, Lu 6:30
g 1Sa 15:22, 23, Met 15:8, Isa 1:11
h Kum 19:18, 19, Met 19:5
i Met 28:14, Met 29:1
j Met 11:5
k Hes 23:7, 8, Met 19:21, Mdo 5:38, 39

Safu ya 2
a Zb 20:7, Zb 33:17, Isa 31:1
b 2Nya 20:15, 17, Zb 68:20, Ufu 7:10

SURA YA 22
c Mhu 7:1
d Mdo 17:26
e Zb 34:9, Met 18:12
f Met 4:14, 15
g Mwa 18:19, Kum 6:6, 7, Efe 6:4
h 2Ti 3:14, 15
i 2Fa 4:1, Mt 18:25
j Gal 6:7, 8
k Zb 125:3
l Kum 15:7, 8, Met 11:25, Ebr 6:10

31 Farasi hutayarishwa kwa
ajili ya siku ya vita,[a]
Lakini wokovu ni wa
Yehova.[b]

22 Ni afadhali kuchagua
jina jema* kuliko mali
nyingi;[c]
Kuheshimiwa# ni bora ku-
liko fedha na dhahabu.
2 Matajiri na maskini wa-
nafanana katika jambo
hili:*
Yehova aliwaumba wote.[d]
3 Mtu mwerevu huona hata-
ri na kujificha,
Lakini wajinga husonga
mbele na kupata
madhara.*
4 Unyenyekevu na kumwo-
gopa Yehova huleta
Utajiri na utukufu na
uzima.[e]
5 Miiba na mitego iko
kwenye njia ya mtu
aliyepotoka,
Lakini yeyote anayethami-
ni uhai wake* hukaa
mbali nayo.[f]
6 Mzoeze mvulana* njia
anayopaswa kuifuata;[g]
Hata atakapozeeka ha-
taiacha.[h]
7 Tajiri humtawala maskini,
Na mkopaji ni mtumwa wa
mkopeshaji.[i]
8 Yeyote anayepanda uovu
atavuna msiba,[j]
Na fimbo ya ghadhabu
yake itaangamia.[k]
9 Mtu mkarimu* atabari-
kiwa,
Kwa maana chakula chake
humgawia maskini.[l]

22:1 *Au "sifa njema." Tnn., "jina." #Tnn., "Kibali." 22:2 *Tnn., "hukutana." 22:3 *Au "adhabu." 22:5 *Au "nafsi yake." 22:6 *Au "mtoto; kijana." 22:9 *Tnn., "Aliye na jicho zuri."

10 Mfukuze mtu mwenye dhi-
haka,
Na ugomvi utatoweka;
Mizozo* na matusi yata-
koma.
11 Mtu anayependa moyo safi
na ambaye husema ma-
neno yenye fadhili
Atakuwa rafiki ya mfalme.[a]
12 Macho ya Yehova huulinda
ujuzi,
Lakini Yeye huyapindua
maneno ya wenye hila.[b]
13 Mvivu anasema: "Kuna si-
mba nje!
Nitauawa katikati ya uwa-
nja wa jiji!"[c]
14 Kinywa cha wanawake
waliopotoka* ni shimo
refu.[d]
Anayeshutumiwa na Ye-
hova ataanguka ndani
yake.
15 Ujinga umefungwa katika
moyo wa mvulana,*[e]
Lakini fimbo ya nidhamu
ndiyo itakayouondolea
mbali.[f]
16 Anayempunja maskini ili
aongeze mali yake[g]
Na yule anayewapa zawadi
matajiri
Mwishowe watakuwa
maskini.
17 Tega sikio lako usikie ma-
neno ya wenye hekima,[h]
Ili uufanye moyo wako
uzingatie ujuzi wangu,[i]
18 Kwa maana inapendeza
kuyahifadhi ndani yako
kabisa,[j]
Ili yote yawe midomoni
mwako daima.[k]
19 Ili umtegemee Yehova,
Ninakupa ujuzi leo.

22:10 *Au "Kesi." 22:14 *Tnn., "wage-
ni." 22:15 *Au "mtoto; kijana."

SURA YA 22
a Zb 45:2, Met 16:13, Mt 5:8
b Mdo 13:8-10
c Met 26:13-15
d Met 5:3, Mhu 7:26
e Mwa 8:21
f Met 13:24, Met 19:18
g Zb 12:5, Met 14:31
h Met 13:20
i Met 15:14
j Met 2:10, Met 24:14
k Met 15:7

Safu ya 2
a Met 23:10
b Kut 23:6, Amo 5:12
c 1Sa 24:12, Zb 12:5
d Met 13:20
e Met 6:1-3
f Kum 19:14, Met 23:10, Ho 5:10
g 1Sa 16:18, 19, 1Fa 7:13, 14

20 Je, tayari sijakuandikia,
Na kukupa mashauri na
ujuzi,
21 Ili nikufundishe maneno
ya kweli yanayotege-
meka,
Uweze kumpelekea habari
sahihi yule aliyekutuma?
22 Usimwibie mtu maskini
kwa kuwa ni maskini,[a]
Wala usimkandamize mtu
wa hali ya chini katika
lango la jiji,[b]
23 Kwa maana Yehova mwe-
nyewe atawatetea[c]
Naye atawaangamiza wa-
naowapunja.
24 Usiwe na urafiki na mtu
mwenye hasira kali
Wala kushirikiana na mtu
anayekasirika upesi,
25 Ili usijifunze kamwe njia
zake
Na kujitia mtegoni.[d]
26 Usiwe miongoni mwa wale
wanaopeana mikono wa-
napotoa dhamana,
Wanaoweka dhamana kwa
ajili ya mikopo.[e]
27 Ikiwa huna kitu cha
kulipa,
Kitanda chako kitavutwa
na kuchukuliwa ukiwa
umekilalia!
28 Usiisogeze alama ya kale
ya mpaka
Iliyowekwa na mababu
zako.[f]
29 Je, umemwona mtu aliye
stadi katika kazi yake?
Atasimama mbele ya
wafalme;[g]
Hatasimama mbele ya
watu wa kawaida.

23 Ukiketi kula pamoja na
mfalme,
Chunguza kwa makini kili-
cho mbele yako;

2 Tia kisu kwenye koo lako*
Ikiwa una hamu kubwa ya chakula.#
3 Usivitamani vyakula vyake vitamu,
Kwa maana ni vyakula vya udanganyifu.
4 Usijichoshe kupata utajiri.[a]
Acha, na uonyeshe uelewaji.*
5 Ukiutupia jicho, haupo,[b]
Kwa maana hakika utaota mabawa kama ya tai na kuruka mbali angani.[c]
6 Usile chakula cha mtu mchoyo;*
Usivitamani vyakula vyake vitamu,
7 Kwa maana yeye ni kama mtu anayeweka hesabu.*
"Kula na kunywa," anakuambia, lakini sivyo anavyomaanisha.#
8 Utatapika matonge uliyokula
Nawe utakuwa umepoteza maneno yako ya kumsifu.
9 Usiongee masikioni mwa mpumbavu,[d]
Kwa maana ataidharau hekima ya maneno yako.[e]
10 Usiisogeze alama ya kale ya mpaka[f]
Wala kuingia katika shamba la mayatima.
11 Kwa maana Mtetezi* wao ana nguvu;
Atawatetea dhidi yako.[g]
12 Ufanye moyo wako uzingatie nidhamu
Na sikio lako maneno ya ujuzi.
13 Usimnyime mvulana* nidhamu.[a]
Ukimpiga kwa fimbo, hatakufa.
14 Unapaswa kumpiga kwa fimbo,
Ili umwokoe asiingie Kaburini.*
15 Mwanangu, ikiwa moyo wako utakuwa na hekima,
Basi moyo wangu mimi utashangilia.[b]
16 Utu wangu wa ndani utashangilia
Midomo yako inaposema mambo yaliyo sawa.
17 Moyo wako usiwaonee wivu watenda dhambi,[c]
Bali mwogope Yehova mchana kutwa,[d]
18 Kwa maana ndipo utakapokuwa na wakati ujao[e]
Na tumaini lako halitafutiliwa mbali.
19 Mwanangu, sikiliza uwe na hekima,
Na uuelekeze moyo wako katika njia inayofaa.
20 Usiwe miongoni mwa watu wanaokunywa divai nyingi mno,[f]
Miongoni mwa wale wanaokula nyama kwa pupa,[g]
21 Kwa maana mlevi na mlafi watakuwa maskini,[h]
Na kusinzia kutamvika mtu matambara.
22 Msikilize baba yako aliyekuzaa,
Wala usimdharau mama yako kwa sababu tu amezeeka.[i]

SURA YA 23
a Met 28:20 Yoh 6:27 1Ti 6:9, 10
b 1Yo 2:16, 17
c Met 27:24
d Met 9:7 Met 26:4
e Mt 7:6
f Kum 19:14 Met 22:28
g Kut 22:22, 23 Zb 10:14

Safu ya 2
a Met 13:24 Met 19:18 Efe 6:4
b Met 27:11 3Yo 4
c Zb 37:1
d Zb 111:10 2Ko 7:1
e Zb 37:37 Met 24:14
f Met 20:1 Isa 5:11 Ro 13:13 1Pe 4:3
g Met 28:7 1Ko 10:31
h Kum 21:20, 21 Met 21:17
i Kut 20:12 Kut 21:17 Mt 15:5, 6 Efe 6:1

**23:2** * Au "Jizuie." # Au "una nafsi iliyojaa tamaa." **23:4** * Au labda, "Acha kufuata uelewaji wako mwenyewe." **23:6** * Au "cha yeyote mwenye jicho ovu." **23:7** * Au "anayehesabu katika nafsi yake." # Tnn., "moyo wake hauko pamoja nawe." **23:11** * Tnn., "Mkombozi."

**23:13** * Au "mtoto; kijana." **23:14** * Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012.

23 Inunue* kweli wala usiiuze
kamwe,[a]
Pia hekima na nidhamu na
uelewaji.[b]
24 Baba ya mtu mwadilifu
hakika atakuwa na sha-
ngwe;
Na baba anayemzaa mwa-
na mwenye hekima
atamfurahia.
25 Baba yako na mama yako
watafurahi,
Na mama aliyekuzaa ata-
kuwa na shangwe.
26 Mwanangu, nipe moyo
wako,
Na macho yako yapende-
zwe na njia zangu.[c]
27 Kwa maana kahaba ni shi-
mo refu,
Na mwanamke mwa-
sherati* ni kisima
chembamba.[d]
28 Hunyemelea kama mnya-
ng'anyi;[e]
Huongeza idadi ya wanau-
me wasio waaminifu.
29 Ni nani mwenye ole? Ni
nani aliye na wasiwasi?
Ni nani mwenye ugomvi?
Ni nani anayelalamika?
Ni nani aliye na majeraha
bila sababu? Ni nani ali-
ye na macho mazito?*
30 Ni wale wanaoshinda kwe-
nye divai;[f]
Wale wanaotafuta* divai
iliyochanganywa.
31 Usiitazame rangi nyeku-
ndu ya divai
Inapong'aa katika ki-
kombe na kushuka
taratibu,
32 Kwa maana mwishowe
huuma kama nyoka,
Nayo hutoa sumu kama
nyoka kipiri.
33 Macho yako yataona
mambo ya ajabu,
Na moyo wako utasema
mambo yaliyopotoka.[a]
34 Nawe utakuwa kama mtu
anayelala katikati ya
bahari,
Kama mtu anayelala juu ya
mlingoti wa meli.
35 Utasema: "Wamenipiga, la-
kini sikuhisi chochote.*
Walinipiga, lakini sikujua.
Nitaamka lini?[b]
Nahitaji kinywaji
kingine."#

24 Usiwaonee wivu waovu,
Wala usitamani kushiri-
kiana nao,[c]
2 Kwa maana moyo wao hu-
tafakari ukatili,
Na midomo yao huongea
kuhusu kuwataabisha
wengine.
3 Nyumba* hujengwa kwa
hekima,[d]
Na kwa utambuzi hufa-
nywa iwe salama.
4 Kwa ujuzi vyumba hu-
jazwa
Kila aina ya hazina zenye
thamani na zinazope-
ndeza.[e]
5 Mtu mwenye hekima ana
nguvu,[f]
Na kwa ujuzi mtu huzidi-
sha nguvu zake.
6 Kwa mwelekezo stadi*
utapigana vita vyako,[g]

SURA YA 23
a Flp 3:7, 8
b Met 4:5; Met 16:16
c Zb 107:43
d Met 22:14
e Met 7:10, 12; Mhu 7:26
f Met 20:1; Efe 5:18

Safu ya 2
a Ho 4:11
b Mwa 19:33

SURA YA 24
c Zb 26:5; Met 1:10
d Met 9:1; Met 14:1
e 1Fa 10:23; Met 15:6
f Met 8:14; Met 21:22
g Met 20:18; Lu 14:31, 32

23:23 *Au "Jipatie." 23:27 *Tnn., "mgeni." Angalia Met 2:16. 23:29 *Au "macho yaliyochoka." 23:30 *Au "wanaokusanyika ili kuonjaonja."

23:35 *Au "sikuhisi uchungu." #Au "Nitaitafuta divai tena." 24:3 *Au "Familia." 24:6 *Au "mwongozo wenye hekima."

Na kupitia washauri wengi
kuna ushindi.*[a]
7 Mjinga hawezi kupata hekima ya kweli;[b]
Hana lolote la kusema katika lango la jiji.
8 Yeyote anayepanga njama ya uovu
Ataitwa stadi wa kupanga hila.[c]
9 Njama za upumbavu* ni dhambi,
Na watu humchukia mwenye dhihaka.[d]
10 Ukivunjika moyo siku ya taabu,*
Nguvu zako zitakuwa chache.
11 Waokoe wale wanaopelekwa kwenye kifo,
Na uwazuie wale wanaopepesuka wakielekea kuchinjwa.[e]
12 Ukisema: "Lakini hatukujua jambo hili,"
Je, Yule anayeichunguza mioyo* hatatambua hilo?[f]
Naam, Yule anayekutazama atajua
Naye atamlipa kila mwanadamu kulingana na matendo yake.[g]
13 Mwanangu, kula asali, kwa sababu ni njema;
Asali ya sega ni tamu kinywani.
14 Vivyo hivyo, jua kwamba hekima ina manufaa kwako.*[h]
Ukiipata, utakuwa na wakati ujao
Na tumaini lako halitafutiliwa mbali.[a]
15 Usivizie kwa uovu karibu na makao ya mtu mwadilifu;
Usiharibu mahali pake pa kupumzikia.
16 Kwa maana mwadilifu anaweza kuanguka mara saba, lakini atainuka tena,[b]
Lakini waovu watakwazwa na msiba.[c]
17 Adui yako akianguka, usishangilie,
Na akijikwaa, usiruhusu moyo wako uwe na shangwe;[d]
18 La sivyo, Yehova ataona jambo hilo naye hatafurahi,
Naye ataiondoa hasira yake kumwelekea.*[e]
19 Usifadhaike* kwa sababu ya waovu;
Usiwaonee wivu watu waovu,
20 Kwa maana mtu yeyote mwovu hana wakati ujao;[f]
Taa ya waovu itazimwa.[g]
21 Mwanangu, mwogope Yehova na mfalme.[h]
Nawe usishirikiane na waasi,*[i]
22 Kwa maana msiba wao utatokea ghafla.[j]
Ni nani anayejua jinsi wote wawili* watakavyowaangamiza?[k]
23 Haya pia ni maneno ya wenye hekima:
Kuonyesha upendeleo

SURA YA 24
a Met 11:14; Met 13:10; Met 15:22; Mdo 15:5, 6
b Met 14:6; 1Ko 2:14
c Met 6:12-14
d Met 22:10
e Zb 82:4
f Met 5:21; Met 17:3; Met 21:2
g Zb 62:12; Mt 16:27; Ro 2:5, 6
h Zb 19:9, 10; Zb 119:103

Safu ya 2
a Met 23:18
b Zb 34:19; 2Ko 1:10
c 1Sa 26:9, 10; Est 7:10
d Ayu 31:29; Met 17:5; Met 25:21, 22
e Eze 26:2, 3; Zek 1:15
f Zb 73:18, 27; Met 10:7
g Met 13:9
h 1Sa 24:6, 7; 1Pe 2:17
i 2Sa 15:12
j Hes 16:2, 31
k Met 20:2

24:6 *Au "wokovu." 24:9 *Au "Njama za mpumbavu." 24:10 *Au "nyakati za taabu." 24:12 *Au "anayechunguza nia." 24:14 *Au "ni tamu kwa nafsi yako."

24:18 *Yaani, yule adui. 24:19 *Au "Usiwake hasira." 24:21 *Au "wale wanaotaka mabadiliko." 24:22 *Yaani, Yehova na mfalme.

katika hukumu si jambo zuri.[a]
24 Yeyote anayemwambia mtu mwovu, "Wewe ni mwadilifu,"[b]
Atalaaniwa na watu na kushutumiwa na mataifa.
25 Lakini mambo yatawaendea vema wale wanaomkaripia;[c]
Watapata baraka ya vitu vyema.[d]
26 Watu wataibusu midomo ya mtu anayejibu kwa unyoofu.*[e]
27 Tayarisha kazi yako ya nje, na utayarishe kila kitu shambani;
Kisha uijenge nyumba* yako.
28 Usitoe ushahidi dhidi ya jirani yako pasipo msingi.[f]
Usiitumie midomo yako kuwadanganya wengine.[g]
29 Usiseme: "Nitamtendea kama tu alivyonitendea;
Nitamlipiza kwa sababu ya mambo aliyonitendea."*[h]
30 Nilipita karibu na shamba la mtu mvivu,[i]
Karibu na shamba la mizabibu la mtu asiye na busara.*
31 Niliona limejaa magugu;
Ardhi ilifunikwa na miiba,
Na ukuta wake wa mawe ulikuwa umebomoka.[j]
32 Nilitazama hilo na kulitia moyoni;
Nililiona na kujifunza somo hili:*
33 Lala kidogo, sinzia kidogo,
Kunja mikono kidogo ili upumzike,
34 Na umaskini wako utakuja kama jambazi,
Na uhitaji wako kama mwanamume mwenye silaha.[a]

25 Hizi pia ni methali za Sulemani[b] zilizonakiliwa* na watu wa Hezekia[c] mfalme wa Yuda:
2 Ni utukufu wa Mungu kutunza jambo likiwa siri,[d]
Na utukufu wa wafalme ni kulichunguza jambo kabisa.
3 Kama mbingu zilivyo juu na kama dunia ilivyo na kina,
Ndivyo moyo wa wafalme usivyochunguzika.
4 Ondoa takataka katika fedha,
Nayo itakuwa safi kabisa.[e]
5 Mwondoe mtu mwovu mbele ya mfalme,
Na kiti chake cha ufalme kitaimarishwa kabisa katika uadilifu.[f]
6 Usijiheshimu mwenyewe mbele ya mfalme,[g]
Wala usijiingize miongoni mwa watu mashuhuri,[h]
7 Kwa maana ni afadhali yeye akuambie, "Njoo hapa juu,"
Kuliko akuaibishe mbele ya mkuu.[i]
8 Usiharakishe kupeleka kesi mahakamani,
Kwa maana utafanya nini baadaye jirani yako akikuaibisha?[j]
9 Suluhisha jambo hilo na jirani yako,[k]

SURA YA 24
a Law 19:15, Kum 1:16, 17, Kum 16:19, 2Nya 19:7, 1Ti 5:21
b Met 17:15
c Law 19:17, 1Ti 5:20
d Met 28:23
e Met 27:5
f Kut 20:16
g Efe 4:25
h Met 20:22, Ro 12:17, 19, 1Th 5:15
i Met 6:10, 11
j Met 20:4, Met 22:13, Mhu 10:18

Safu ya 2
a Met 10:4, Met 23:21

SURA YA 25
b 1Fa 4:29, 32, Mhu 12:9
c 2Nya 29:1
d Kum 29:29, Ro 11:33
e Met 17:3
f 1Fa 2:44, 46, Met 20:28, Met 29:14
g Met 27:2
h Zb 131:1
i Lu 14:8-10, 1Pe 5:5
j Met 18:17, Mt 5:25
k Mt 18:15

**24:26** *Au labda, "Kujibu kwa unyoofu ni kama kumbusu mtu." **24:27** *Au "familia." **24:29** *Au "Nitamlipa sawasawa na matendo yake." **24:30** *Tnn., "aliyepungukiwa moyoni." **24:32** *Tnn., "Nilipokea nidhamu."

**25:1** *Au "zilizonakiliwa na kukusanywa."

Lakini usifunue uliyoambiwa sirini,*[a]
10 Ili anayesikiliza asikuaibishe
Nawe ueneze habari mbaya ambayo haiwezi* kubatilishwa.
11 Kama matofaa ya dhahabu yaliyonakshiwa kwenye vyombo vya fedha
Ndivyo lilivyo neno linalosemwa wakati unaofaa.[b]
12 Kama kipuli cha dhahabu na pambo la dhahabu bora
Ndivyo alivyo mkaripiaji mwenye hekima kwa sikio linalosikia.[c]
13 Kama baridi ya theluji siku ya mavuno
Ndivyo alivyo mjumbe mwaminifu kwa wale wanaomtuma,
Kwa maana yeye huburudisha bwana wake.[d]
14 Kama mawingu na upepo usioleta mvua
Ndivyo alivyo mtu anayejigamba kwamba atatoa zawadi lakini haitoi kamwe.*[e]
15 Kwa subira kamanda hushawishiwa,
Na ulimi laini* unaweza kuvunja mfupa.[f]
16 Ukipata asali, kula kiasi kinachokutosha,
Kwa maana ukiila kupita kiasi, huenda ukaitapika.[g]
17 Mguu wako na uwe haba katika nyumba ya jirani yako,
Ili asikuchoke na kukuchukia.

25:9 *Au "usifunue siri za wengine." 25:10 *Au "uvumi unaodhuru ambao hauwezi." 25:14 *Tnn., "kuhusu zawadi ya uwongo." 25:15 *Au "mpole."

SURA YA 25
a Met 11:13
b Met 15:23; Isa 50:4
c Zb 141:5; Met 1:8, 9; Met 9:8
d Met 13:17
e Mt 5:37
f Mwa 32:4, 5; Met 15:1
g Met 25:27

Safu ya 2
a Kut 20:16
b Zb 137:3, 4
c Kut 23:5; 2Fa 6:21, 22; Met 24:17; Mt 5:44
d Ro 12:20
e Zb 101:5
f Met 21:9, 19; Met 27:15
g Met 15:30; Isa 52:7

18 Kama rungu la vita na upanga na mshale mkali
Ndivyo alivyo mtu anayetoa ushahidi wa uwongo dhidi ya jirani yake.[a]
19 Kama jino lililovunjika au mguu unaochechemea
Ndivyo ilivyo kumtumaini mtu asiyetegemeka* nyakati za taabu.
20 Kama mtu anayevua nguo siku ya baridi
Na kama siki iliyomwagwa kwenye magadi
Ndivyo alivyo mtu anayeuimbia nyimbo moyo wenye huzuni.[b]
21 Ikiwa adui yako* ana njaa, mpe mkate ale;
Ikiwa ana kiu, mpe maji anywe,[c]
22 Kwa maana utakuwa unakusanya makaa ya mawe yanayowaka juu ya kichwa chake,*[d]
Na Yehova atakuthawabisha.
23 Upepo wa kaskazini huleta mvua,
Na ulimi unaopiga porojo huleta uso wenye hasira.[e]
24 Ni afadhali kuishi pembeni juu ya paa
Kuliko kuishi katika nyumba moja na mke mgomvi.*[f]
25 Kama maji baridi kwa nafsi* iliyochoka
Ndivyo ilivyo habari njema kutoka nchi ya mbali.[g]
26 Kama chemchemi yenye

25:19 *Au labda, "mtu mwenye hila." 25:21 *Tnn., "anayekuchukia." 25:22 *Yaani, kupunguza uadui wake na kuyeyusha ugumu wake. 25:24 *Au "msumbufu." 25:25 *Angalia Kamusi, uku. 2012.

matope na kisima kili-
chochafuliwa
Ndivyo alivyo mtu mwa-
dilifu anayekubali
kumfuata* mtu mwovu.
27 Si vizuri kula asali nyingi
mno,[a]
Wala si utukufu kujitafutia
utukufu wako mwe-
nyewe.[b]
28 Kama jiji lililobomolewa,
lisilo na ukuta,
Ndivyo alivyo mtu asi-
yeweza kuidhibiti hasira
yake.*[c]

26 Kama theluji wakati wa
kiangazi na mvua wa-
kati wa mavuno,
Ndivyo heshima isivyo-
mfaa mpumbavu.[d]
2 Kama ndege alivyo na sa-
babu ya kukimbia na
mbayuwayu kuruka,
Ndivyo laana isivyokuja
bila sababu nzuri.*
3 Mjeledi ni wa farasi, lija-
mu ni ya punda,[e]
Na fimbo ni ya mgongo wa
watu wapumbavu.[f]
4 Usimjibu mpumbavu kuli-
ngana na ujinga wake,
Ili usiwe kama yeye.*
5 Mjibu mpumbavu kulinga-
na na ujinga wake,
Ili asifikiri kwamba ana
hekima.[g]
6 Kama mtu anayeilemaza
miguu yake na kujidhuru
mwenyewe*
Ndivyo alivyo mtu ana-
yemkabidhi mambo
mpumbavu.
7 Kama miguu inayocheche-
mea* ya walemavu,
Ndivyo ilivyo methali
kinywani mwa watu wa-
pumbavu.[a]
8 Kama jiwe linavyofungwa
kwenye kombeo,
Ndivyo ilivyo kumpa utu-
kufu mtu mpumbavu.[b]
9 Kama mmea wa miiba
mkononi mwa mlevi,
Ndivyo ilivyo methali
kinywani mwa watu wa-
pumbavu.
10 Kama mpiga mishale ana-
yemjeruhi yeyote yule,*
Ndivyo alivyo mtu ana-
yemwajiri mpumbavu au
wapita njia.
11 Kama mbwa anayerudia
matapishi yake,
Ndivyo mpumbavu ana-
vyorudia ujinga wake.[c]
12 Je, umemwona mtu anaye-
fikiri ana hekima?[d]
Kuna tumaini zaidi kwa
mpumbavu kuliko kwa
mtu huyo.
13 Mvivu anasema: “Kuna
mwanasimba baraba-
rani,
Kuna simba katika uwanja
wa jiji!”[e]
14 Mlango huzunguka-
zunguka katika bawaba
zake,*
Na mvivu hugeuka-geuka
kitandani mwake.[f]
15 Mvivu huutumbukiza*
mkono wake katika ba-
kuli la karamu,
Lakini amechoka sana
kuurudisha kinywani
mwake.[g]

**SURA YA 25**
*a* Met 25:16
*b* Met 27:2, Yoh 5:44, Flp 2:3
*c* 1Sa 20:33, Met 16:32, Met 22:24, 25, Met 29:11

**SURA YA 26**
*d* Met 30:21, 22, Mhu 10:7
*e* Zb 32:9
*f* Met 27:22
*g* Mt 21:23-25

**Safu ya 2**
*a* Met 17:7
*b* Met 19:10, Met 26:1
*c* 2Pe 2:22
*d* Met 12:15, 1Ko 3:18, 1Ko 8:2
*e* Met 22:13
*f* Met 6:9, Met 19:15, Met 24:33, 34
*g* Met 19:24

---

**25:26** * Au “anayekubaliana na.” Tnn., “anayepepesuka mbele ya.” **25:28** * Au “asiyeweza kuizuia roho yake.” **26:2** * Au labda, “Ndivyo laana isiyostahiliwa isivyompata mtu.” **26:4** * Au “Ili usilingane naye.” **26:6** * Tnn., “kunywa ukatili.”

**26:7** * Au “inayoning’inia.” **26:10** * Au “anayemjeruhi kila mtu.” **26:14** * Au “maegemeo yake.” **26:15** * Tnn., “huuzika.”

16 Mvivu hufikiri kwamba
ana hekima zaidi
Kuliko watu saba wanaoji-
bu kwa busara.
17 Kama mtu anayemkamata
mbwa masikio
Ndivyo alivyo mpita
njia anayekasirishwa na*
ugomvi usiomhusu.[a]
18 Kama mwenda wazimu
anayetupa vishale vina-
vyowaka moto, mishale,
na kifo*
19 Ndivyo alivyo mtu anaye-
mhadaa jirani yake na
kusema, "Nilikuwa niki-
fanya mzaha tu!"[b]
20 Pasipo na kuni moto huzi-
mika,
Na pasipo na mchongezi,
ugomvi hukoma.[c]
21 Kama makaa yanavyoo-
ngezwa kwenye makaa
yanayozimika na kuni zi-
navyoongezwa motoni,
Ndivyo mtu mgomvi ana-
vyochochea ugomvi.[d]
22 Maneno ya mchongezi ni
kama matonge matamu;*
Humezwa na kushuka tu-
mboni moja kwa moja.[e]
23 Kama fedha inayopakwa
juu ya chombo cha
udongo
Ndivyo yalivyo maneno ya
upendo yanayotoka kati-
ka* moyo mwovu.[f]
24 Anayewachukia wengine
huficha chuki hiyo kwa
midomo yake,
Lakini ndani amesitiri
udanganyifu.
25 Ingawa anaongea kwa fa-
dhili, usimwamini,
Kwa maana kuna mambo
saba yanayochukiza mo-
yoni mwake.*
26 Ingawa chuki yake imefi-
chwa kwa udanganyifu,
Uovu wake utafunuliwa
kutanikoni.
27 Anayechimba shimo ataa-
nguka ndani yake,
Na yeyote anayebingirisha
jiwe—litamrudia.[a]
28 Ulimi unaosema uwongo
huwachukia watu ulio-
waponda,
Na kinywa kinachosifusifu
huleta uharibifu.[b]

27 Usijigambe kuhusu
kesho,
Kwa maana hujui siku ita-
leta nini.*[c]
2 Acha mtu mwingine* aku-
sifu, wala si kinywa
chako mwenyewe;
Wengine,# wala si midomo
yako mwenyewe.[d]
3 Jiwe ni zito na mchanga ni
mzito sana,
Lakini usumbufu unaosa-
babishwa na mjinga ni
mzito kuliko vyote
viwili.[e]
4 Kuna ukatili wa ghadhabu
na mafuriko ya hasira,
Lakini ni nani anayeweza
kustahimili wivu?[f]
5 Karipio la wazi ni afadhali
kuliko upendo uliofi-
chwa.[g]
6 Majeraha yanayosababi-
shwa na rafiki ni ya
uaminifu,[h]
Lakini mabusu ya adui ni
mengi.*

SURA YA 26
a 1Th 4:11; 1Pe 4:15
b Met 15:21
c Met 22:10; Yak 3:6
d Met 3:30; Met 16:28; Met 17:14
e Met 18:8
f 2Sa 20:9, 10

Safu ya 2
a Est 7:10; Zb 9:15; Met 28:10; Mhu 10:8
b Met 29:5

SURA YA 27
c Lu 12:19, 20; Yak 4:13, 14
d Met 25:27; Yer 9:23; 2Ko 10:18
e 1Sa 25:25
f Mwa 37:9-11; Met 14:30; Mdo 17:5
g Law 19:17; Mt 18:15
h 2Sa 12:7, 9; Zb 141:5; Ufu 3:19

26:17 *Au labda, "anayejiingiza katika." 26:18 *Au "mishale inayoua." 26:22 *Au "vitu vinavyomezwa kwa pupa." 26:23 *Tnn., "Ndivyo ilivyo midomo yenye shauku pamoja na."

26:25 *Au "Kwa maana moyo wake unachukiza kabisa." 27:1 *Tnn., "itazaa nini." 27:2 *Tnn., "mtu asiyekujua." #Tnn., "Wageni." 27:6 *Au labda, "si ya unyoofu; ni ya kulazimishwa."

7 Yule aliyetosheleza hamu
yake hukataa* asali ya
sega,
Lakini kwa mwenye njaa,
hata kilicho kichungu ni
kitamu.
8 Kama ndege anayeenda*
mbali kutoka kwenye
kiota chake
Ndivyo alivyo mtu anaye-
tangatanga mbali kutoka
nyumbani kwake.
9 Mafuta na uvumba huufa-
nya moyo ushangilie;
Ndivyo ulivyo urafiki
mtamu unaochipuka
kutokana na shauri la
unyoofu.*[a]
10 Usimwache rafiki yako au
rafiki ya baba yako,
Wala usiingie katika nyu-
mba ya ndugu yako siku
ya msiba wako;
Ni afadhali jirani aliye ka-
ribu kuliko ndugu aliye
mbali.[b]
11 Uwe na hekima, mwana-
ngu, na kuufanya moyo
wangu ushangilie,[c]
Ili niweze kumjibu yule
anayenidhihaki.[d]
12 Mtu mwerevu huona hata-
ri na kujificha,[e]
Lakini wajinga husonga
mbele na kupata ma-
dhara.*
13 Chukua vazi la mtu ikiwa
amemdhamini mtu asiye-
mjua;
Chukua dhamana kutoka
kwake ikiwa alimfanyia
hivyo mwanamke
mgeni.*[f]
14 Mtu akimbariki jirani yake
kwa sauti kubwa asubu-
hi na mapema,
Itaonwa kuwa laana.
15 Mke mgomvi* ni kama paa
linalovuja maji mfululizo
siku ya mvua.[a]
16 Yeyote anayeweza ku-
mzuia anaweza kuuzuia
upepo
Naye anaweza kuyakamata
mafuta kwa mkono wake
wa kulia.
17 Kama chuma kinavyonoa
chuma,
Ndivyo mtu anavyomnoa*
rafiki yake.[b]
18 Anayeutunza mtini ataku-
la matunda yake,[c]
Na anayemtunza bwana
wake ataheshimiwa.[d]
19 Kama maji yanavyoonye-
sha* uso wa mtu,
Ndivyo moyo wa mtu una-
vyoonyesha# moyo wa
mwingine.
20 Kaburi na mahali pa maa-
ngamizi* havitosheki
kamwe,[e]
Wala macho ya mwanada-
mu hayatosheki kamwe.
21 Chungu cha kusafishia ni
kwa ajili ya fedha na ta-
nuru ni kwa ajili ya
dhahabu,[f]
Vivyo hivyo mtu hupimwa
kwa sifa anayopokea.*
22 Hata ukimtwanga mpu-
mbavu kwa mchi*
Kama nafaka iliyopondwa
katika kinu,
Upumbavu wake hauta-
mtoka.

SURA YA 27
a 1Sa 23:16 Met 15:23 Met 16:24
b Met 17:17 Met 18:24
c Met 10:1 Met 23:15 2Yo 4
d Ayu 1:8, 9
e Met 18:10 Isa 26:20 Ebr 11:7
f Met 20:16

Safu ya 2
a Met 21:9, 19
b 1Sa 23:16 Ebr 10:24, 25
c Met 13:4
d Mwa 39:2 Met 17:2
e Met 30:15, 16
f Met 17:3

**27:7** *Tnn., “huikanyagia chini.” **27:8** *Au “anayekimbia.” **27:9** *Au “shauri la nafsi.” **27:12** *Au “adhabu.” **27:13** *Au “mgeni.”

**27:15** *Au “msumbufu.” **27:17** *Tnn., “anavyounoa uso wa.” **27:19** *Au “yanavyoakisi.” #Au “unavyoakisi.” **27:20** *Au “Sheoli na Abadoni.” **27:21** *Au “Vivyo hivyo mtu hulingana na sifa yake.” **27:22** *Au “mtwangio.”

23 Unapaswa kujua vizuri
hali ya kundi lako.
Watunze vizuri* kondoo
wako,[a]
24 Kwa maana mali haidumu
milele,[b]
Wala taji halidumu vizazi
vyote.
25 Majani mabichi hutoweka,
na majani mapya huchi-
puka,
Na majani ya milimani ya-
nakusanywa.
26 Wanakondoo dume huku-
patia mavazi yako,
Na mbuzi dume hukupatia
malipo ya shamba.
27 Nawe utakuwa na maziwa
ya mbuzi yanayotosha
kukulisha wewe,
Kuilisha familia yako, na
kuwategemeza vijakazi
wako.

28 Waovu hukimbia inga-
wa hakuna yeyote
anayewakimbiza,
Lakini waadilifu wana uja-
siri kama simba.*[c]
2 Kunapokuwa na uovu*
nchini, nchi inakuwa na
kiongozi mmoja baada ya
mwingine,[d]
Lakini kwa msaada wa
mtu mwenye utambuzi
na ujuzi, kiongozi atadu-
mu kwa muda mrefu.[e]
3 Mtu maskini anayempunja
mtu wa hali ya chini[f]
Ni kama mvua inayofagilia
mbali chakula chote.
4 Wale wanaoiacha sheria
humsifu mtu mwovu,
Lakini wale wanaoishika
sheria huwakasirikia.[g]
5 Waovu hawawezi kuelewa
haki,
Lakini wale wanaomtafuta
Yehova wanaweza kuele-
wa mambo yote.[a]
6 Ni afadhali maskini ana-
yetembea kwa utimilifu
wake
Kuliko tajiri ambaye njia
zake zimepotoka.[b]
7 Mwana mwenye uelewaji
hushika sheria,
Lakini rafiki ya walafi hu-
mwaibisha baba yake.[c]
8 Anayezidisha mali zake
kwa faida[d] na riba
Humkusanyia yule anaye-
mtendea maskini kwa
fadhili.[e]
9 Anayekataa kusikiliza
sheria
—Hata sala yake inachu-
kiza.[f]
10 Anayempotosha mnyoofu
afuate njia ya uovu ataa-
nguka katika shimo lake
mwenyewe,[g]
Lakini wasio na lawama
watarithi kilicho
chema.[h]
11 Tajiri hujiona mwenyewe
kuwa mwenye hekima,[i]
Lakini mtu maskini aliye
na utambuzi anaweza
kumchunguza kabisa.[j]
12 Waadilifu wanaposhinda,
kuna utukufu mwingi,
Lakini waovu wanapopata
mamlaka, watu huji-
ficha.[k]
13 Anayefunika makosa yake
hatafanikiwa,[l]
Lakini yeyote anaye-
yaungama na kuyaacha
ataonyeshwa rehema.[m]
14 Mwenye furaha ni mtu ali-
ye chonjo sikuzote,*

**27:23** * Au “Uweke moyo kwa; Wakazie uangalifu.” **28:1** * Au “mwanasimba.” **28:2** * Au “uasi.”

**28:14** * Au “anayeogopa nyakati zote.”

SURA YA 27
a Kol 3:23
b Met 23:4, 5; 1Ti 6:17

SURA YA 28
c Da 3:16, 17; Mdo 4:13
d 1Fa 16:8, 15; 1Fa 16:22
e Da 4:27
f Met 14:31
g Hes 25:6-8; 1Sa 15:22, 23; Efe 5:11

Safu ya 2
a Zb 25:14; Mk 4:11, 12; Yak 1:5
b Met 16:8; Met 19:1
c Met 23:20; 1Ko 15:33
d Kum 23:19
e Met 13:22; Met 19:17
f Zb 66:18; Met 15:29; Isa 1:15
g Zb 7:14-16
h Kum 7:12; Zb 37:11, 18; Zb 84:11
i Met 18:11
j Mk 10:21
k 1Fa 17:1-3; Met 29:2
l 1Sa 15:13-15
m 2Sa 12:13; 2Nya 33:12, 13; Zb 32:3, 5; Zb 51:1

Lakini yeyote anayeufanya
moyo wake kuwa mgumu
ataanguka katika msiba.[a]
15 Kama simba anaye-
nguruma na dubu
anayeshambulia
Ndivyo alivyo mtawala
mwovu anayewatawala
watu wasio na uwezo.[b]
16 Kiongozi asiye na uta-
mbuzi hutumia vibaya
mamlaka yake,[c]
Lakini mtu anayechukia
faida isiyo ya haki atare-
fusha maisha yake.[d]
17 Mtu aliyelemewa na hatia
ya damu kwa sababu ya
kumuua mwingine* atae-
ndelea kukimbia mpaka
kaburini.#[e]
Mtu yeyote asimsaidie.
18 Anayetembea bila kosa
ataokolewa,[f]
Lakini yule ambaye njia
zake zimepotoka ataa-
nguka ghafla.[g]
19 Anayelima ardhi yake ata-
kuwa na chakula kingi,*
Lakini anayefuatia vitu
visivyo na thamani ata-
kuwa na umaskini wa
kutosha.[h]
20 Mtu mwaminifu atapata
baraka nyingi,[i]
Lakini anayeharakisha ku-
pata utajiri hatabaki bila
hatia.[j]
21 Si vema kuonyesha upe-
ndeleo;[k]
Lakini mtu anaweza ku-
kosea kwa sababu ya
kipande cha mkate.
22 Mtu mwenye wivu* hujita-
hidi sana kupata mali,
Lakini hajui kwamba uma-
skini utamkumba.
23 Yeyote anayemkaripia
mwingine[a] hatimaye
atapata kibali zaidi[b]
Kuliko mtu anayesifusifu
kwa ulimi wake.
24 Yeyote anayemwibia baba
yake na mama yake na
kusema, “Si kosa,”[c]
Ni rafiki ya mtu anayesa-
babisha uharibifu.[d]
25 Mtu mwenye pupa* hu-
chochea mgawanyiko,
Lakini yeyote anayemte-
gemea Yehova atapata
ufanisi.#[e]
26 Yeyote anayeutumaini
moyo wake mwenyewe ni
mpumbavu,[f]
Lakini anayetembea kwa
hekima ataponyoka.[g]
27 Yeyote anayewapa maski-
ni hatakosa chochote,[h]
Lakini yule anayewa-
fumbia macho atapata
laana nyingi.
28 Waovu wanapopata mam-
laka, mtu hujificha,
Lakini wanapoangamia,
waadilifu huongezeka.[i]

29 Mtu anayeifanya shingo
yake kuwa ngumu
baada ya kukaripiwa
sana[j]
Atavunjwa kwa ghafla,
naye hataweza kupona.[k]
2 Waadilifu wanapokuwa
wengi, watu hushangilia,
Lakini mwovu anapotawa-
la, watu hulia kwa
maumivu.[l]
3 Mtu anayependa hekima
humfanya baba yake
ashangilie,[m]

---

28:17 *Au “aliyelemewa na damu ya nafsi.” #Au “shimoni.” 28:19 *Tnn., “mkate mwingi.” 28:22 *Au “pupa.”

28:25 *Au labda, “Nafsi yenye kiburi.” #Tnn., “atanenepeshwa.”

---

SURA YA 28
a Kut 7:22; Ne 9:29; Met 29:1; Yer 16:12, 13
b Sef 3:3; Mt 2:16
c Ne 5:15; Amo 4:1
d Isa 33:15, 16
e Mwa 9:6; 1Fa 21:19; Mt 27:3-5
f Zb 25:21
g Zb 73:12, 18; 1Th 5:3; Ufu 3:3
h Met 23:21; Lu 15:13, 14
i 1Sa 18:5; Ne 7:2; Zb 101:6
j 2Fa 5:20-22; Yer 17:11; 1Ti 6:9
k Law 19:15; Met 18:5; Yak 2:1

Safu ya 2
a 2Sa 12:7, 9; Gal 2:11
b Zb 141:5; Met 27:6
c Mk 7:10, 11
d Met 19:26
e 1Fa 3:11-13
f Met 3:5; Yer 17:9
g Ayu 28:28
h Kum 15:7, 10; Zb 41:1; Met 19:17; Ebr 13:16
i Est 8:17

SURA YA 29
j Kut 11:10; 2Nya 36:11-13
k 1Sa 2:22-25; 2Nya 36:15, 16
l Est 3:13, 15
m Met 27:11

Lakini rafiki ya makahaba
hutumia vibaya mali
yake.[a]
4 Kwa haki mfalme huleta
uthabiti nchini,[b]
Lakini mtu anayetafuta ru-
shwa huiharibu.
5 Mtu anayemsifusifu jirani
yake
Anautandaza wavu wa kui-
nasa miguu yake.[c]
6 Kosa la mtu mbaya hu-
mnasa yeye mwenyewe,[d]
Lakini mwadilifu hupaza
sauti kwa shangwe na
kufurahi.[e]
7 Mwadilifu hujali haki za
kisheria za maskini,[f]
Lakini mwovu hajali
kamwe.[g]
8 Watu wanaojigamba huu-
washa moto mji,[h]
Lakini wenye hekima
hutuliza hasira.[i]
9 Mtu mwenye hekima
anapobishana na
mpumbavu,
Kutakuwa na kelele na
dhihaka, lakini hawatari-
dhika.[j]
10 Watu wenye kiu ya damu
humchukia mtu yeyote
asiye na hatia,*[k]
Nao hujaribu kumuua
mnyoofu.#
11 Mtu mpumbavu humwaga
hisia zake zote,*[l]
Lakini mwenye hekima hu-
zizuia kwa utulivu.[m]
12 Mtawala anaposikiliza
uwongo,
Watumishi wake wote wa-
takuwa waovu.[n]
13 Maskini na mkandamizaji
wanafanana katika
jambo hili:*
Yehova huyapa nuru ma-
cho ya wote wawili.#
14 Mfalme anapowahukumu
maskini kwa haki,[a]
Kiti chake cha ufalme kita-
kuwa salama daima.[b]
15 Fimbo* na karipio hufu-
nza hekima,[c]
Lakini mtoto aliyeachiliwa
humwaibisha mama
yake.
16 Waovu wanapoongezeka,
uovu huongezeka,
Lakini waadilifu watawao-
na wakianguka.[d]
17 Mtie nidhamu mwana
wako naye atakupumzi-
sha;
Atakufurahisha sana.[e]
18 Wakati hakuna maono,*
watu hufanya wape-
ndavyo,[f]
Lakini wenye furaha
ni wale wanaoishika
sheria.[g]
19 Mtumishi hatakubali kure-
kebishwa kwa maneno,
Kwa maana ingawa anaele-
wa, hatii.[h]
20 Je, umemwona mtu ana-
yeongea bila kufikiri?[i]
Kuna tumaini zaidi kwa
mjinga kuliko yeye.[j]
21 Mtumishi akibembelezwa
tangu ujana wake,
Baadaye atakuwa mtu asi-
ye na shukrani.
22 Mtu anayekasirika upesi
huchochea ugomvi;[k]
Yeyote aliye mwepesi wa
ghadhabu hufanya ma-
kosa mengi.[l]

**29:10** *Au "lawama." #Au labda, "Lakini mnyoofu hujaribu kuulinda uhai wake." **29:11** *Tnn., "roho yake yote." **29:13** *Tnn., "hukutana pamoja." #Yaani, Huwapa uhai. **29:15** *Au "Nidhamu; Adhabu." **29:18** *Au "maono ya kinabii; ufunuo."

SURA YA 29
a Met 5:8-10; Met 6:26; Lu 15:13, 14
b 2Sa 8:15; Zb 89:14; Isa 9:7
c Met 26:28; Ro 16:18
d Met 5:22
e Zb 97:11
f Zb 41:1
g Yer 5:28
h Yak 3:6
i Mdo 19:29, 35
j Met 26:4
k Mwa 27:41; 1Sa 20:31; 1Yo 3:11, 12
l Met 12:16; Met 25:28
m Met 14:29
n 1Fa 21:8-11; Yer 38:4, 5

Safu ya 2
a Zb 72:1, 2
b Met 20:28; Met 25:5; Isa 9:7
c Met 22:6; Met 22:15; Met 23:13; Efe 6:4
d Zb 37:34; Ufu 18:20
e Ebr 12:11
f Ho 4:6
g Met 19:16; Yoh 13:17; Yak 1:25
h Met 26:3
i Mhu 5:2; Yak 1:19
j Met 14:29; Met 21:5
k Met 15:18
l 1Sa 18:8, 9; Yak 3:16

**23** Kiburi cha mtu kitamnye-
nyekeza,[a]
Lakini yeyote aliye mnye-
nyekevu rohoni atapata
utukufu.[b]
**24** Rafiki ya mwizi hujichukia
mwenyewe.
Huenda akasikia tangazo
la kutoa ushahidi,* laki-
ni hatoi habari yoyote.[c]
**25** Kuwaogopa* wanadamu ni
mtego,[d]
Lakini yule anayemtumai-
ni Yehova atalindwa.[e]
**26** Watu wengi hutaka kuku-
tana na* mfalme,
Lakini mtu hupata haki
kutoka kwa Yehova.[f]
**27** Mtu asiyetenda haki hu-
mchukiza mwadilifu,[g]
Lakini yule ambaye njia
yake imenyooka hu-
mchukiza mwovu.[h]

**30** Ujumbe mzito wa Agu-
ri mwana wa Yake, alio-
mwambia Ithieli, naam, Ithieli
na Ukali.
**2** Mimi ni mjinga kuliko mtu
yeyote yule,[i]
Nami sina uelewaji ambao
mwanadamu anapaswa
kuwa nao.
**3** Sijajifunza hekima,
Nami sina ujuzi kumhusu
Aliye Mtakatifu Zaidi.
**4** Ni nani amepanda mbi-
nguni kisha akashuka?[j]
Ni nani ameukusanya upe-
po katika viganja vyake
viwili?
Ni nani ameyafunga maji
katika vazi lake?[k]
Ni nani ameimarisha* mii-
sho yote ya dunia?[a]
Jina lake ni nani nalo jina
la mwana wake ni nani
—ikiwa unajua?
**5** Kila neno la Mungu ni
safi.[b]
Yeye ni ngao kwa wale wa-
naomkimbilia.[c]
**6** Usiongeze chochote kati-
ka maneno yake,[d]
La sivyo atakukaripia,
Nawe utathibitika kuwa
mwongo.
**7** Ninakuomba mambo
mawili.
Usininyime mambo hayo
kabla sijafa.
**8** Yaondolee mbali nami
mambo yasiyo ya kweli
na ya uwongo.[e]
Usinipe umaskini wala
utajiri.
Acha nile tu fungu langu
la chakula,[f]
**9** Ili nisishibe na kukukana
na kusema, “Yehova ni
nani?”[g]
Wala usiruhusu niwe
maskini, niibe na kuliai-
bisha* jina la Mungu
wangu.
**10** Usimchongee mtumishi
kwa bwana wake,
La sivyo atakulaani, nawe
utapatikana na hatia.[h]
**11** Kuna kizazi kinachomtu-
kana baba yao
Nacho hakimbariki mama
yao.[i]
**12** Kuna kizazi kinachojiona
kuwa safi[j]
Lakini hakijasafishwa
uchafu wake.*

SURA YA 29
a Est 6:6, 10; Yak 4:6
b Met 18:12; Mt 18:4; Flp 2:8, 9
c Law 5:1
d Mt 10:28; Mt 26:75
e 2Nya 14:11; Met 18:10
f Zb 62:12; Lu 18:6, 7
g Zb 119:115; Zb 139:21
h Yoh 7:7; 1Yo 3:13

SURA YA 30
i Ayu 42:3
j Yoh 3:13
k Isa 40:12

Safu ya 2
a Ayu 38:4
b Zb 12:6
c Mwa 15:1; 2Sa 22:31; Zb 84:11
d Kum 4:2; Ufu 22:18
e Met 12:22
f Mt 6:11; 1Ti 6:8
g Kum 6:10-12
h Da 6:24
i Law 20:9; Met 19:26; Mk 7:10, 11
j Zb 36:1, 2; Isa 65:5; 1Yo 1:8

---
**29:24** *Au “kiapo kinachohusisha laana.” **29:25** *Au “Kutetemeshwa na.” **29:26** *Au labda, “kutafuta kibali cha.” Tnn., “kuutafuta uso wa.”

**30:4** *Tnn., “ameinua.” **30:9** *Au “kulishambulia.” **30:12** *Tnn., “kinyesi chake.”

13 Kuna kizazi chenye macho
yaliyojaa kiburi
Na ambacho macho yake
yanatazama kwa majivuno mengi![a]
14 Kuna kizazi ambacho
meno yake ni mapanga
Na ambacho mataya yake
ni visu vya kuchinjia;
Wanawanyafua watu wa
hali ya chini duniani
Na maskini kutoka miongoni mwa wanadamu.[b]
15 Ruba wana mabinti wawili
wanaolia, "Nipe! Nipe!"
Kuna vitu vitatu visivyotosheka,
Vinne ambavyo havisemi
kamwe, "Inatosha!"
16 —Kaburi*[c] na tumbo lisiloweza kuzaa,
Nchi iliyonyimwa maji,
Na moto ambao kamwe
hausemi, "Inatosha!"
17 Jicho linalomdhihaki
baba na kudharau kumtii
mama[d]
—Kunguru wa bondeni*
wataling'oa,
Na tai wachanga watalila.[e]
18 Kuna mambo matatu yanayozidi ufahamu wangu,*
Na manne ambayo siyaelewi:
19 Njia ya tai angani,
Njia ya nyoka juu ya
mwamba,
Njia ya meli baharini,
Na njia ya mwanamume
pamoja na mwanamwali.
20 Hii ndiyo njia ya mwanamke mzinzi:
Anakula, anajipangusa kinywa;
Kisha anasema, "Sijafanya
kosa lolote."[a]
21 Kuna mambo matatu yanayoitetemesha dunia
Na mambo manne ambayo
haiwezi kuvumilia:
22 Mtumwa anapotawala akiwa mfalme,[b]
Mjinga anaposhiba kupita
kiasi,
23 Mwanamke anayechukiwa* anapoolewa,
Na kijakazi anapochukua
nafasi ya bimkubwa
wake.[c]
24 Kuna vitu vinne duniani
ambavyo ni miongoni
mwa vitu vidogo zaidi,
Lakini vina hekima ya kisilika:*[d]
25 Chungu si viumbe wenye
nguvu,*
Lakini wanatayarisha chakula chao wakati wa
kiangazi.[e]
26 Wibari#[f] si viumbe wenye
nguvu,*
Lakini wanajenga nyumba
zao kwenye majabali.[g]
27 Nzige[h] hawana mfalme,
Lakini wote husonga mbele kwa mpangilio.*[i]
28 Mjusi[j] hushika kwa miguu
yake,
Naye huingia katika jumba
la mfalme.
29 Kuna viumbe watatu wenye mwendo unaovutia,
Wanne wenye mwendo wa
madaha:
30 Simba, mnyama mwenye
nguvu zaidi kuliko wanyama wote,

SURA YA 30
a Zb 101:5 Met 6:16, 17
b Zb 14:4 Met 22:16 Isa 32:7
c Met 27:20
d Met 23:22
e Law 20:9 Kum 21:18, 21 Met 20:20

Safu ya 2
a Met 7:10, 11
b Met 19:10 Mhu 10:7 Isa 3:4
c Mwa 16:5
d Ayu 35:11
e Met 6:6-8
f Law 11:5
g Zb 104:18
h Kut 10:14 Yoe 1:4
i Yoe 2:7
j Law 11:29, 30

30:16 *Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012. 30:17 *Au "korongoni." 30:18 *Au "ambayo ni ya ajabu sana kwangu."

30:23 *Au "ambaye hapendwi." 30:24 *Au "hekima kupindukia." 30:25, 26 *Tnn., "si taifa lenye nguvu." 30:26 #Au "Pelele." 30:27 *Au "vikundi-vikundi."

Ambaye hamkimbii
yeyote;[a]
31 Mbwa mwindaji; mbuzi
dume;
Na mfalme aliye pamoja
na jeshi lake.
32 Ikiwa umejikweza kwa
ujinga[b]
Au ikiwa umepanga kufa-
nya hivyo,
Funika kinywa chako kwa
mkono wako.[c]
33 Kwa maana kama vile
kusukasuka maziwa
kunavyotokeza siagi
Na kufinya pua kunavyofa-
nya damu itoke,
Ndivyo kuchochea hasira
kunavyotokeza ugomvi.[d]

31 Maneno ya Mfalme Le-
mueli, ujumbe mzito
ambao mama yake alimpa ili
kumfundisha:[e]
2 Nikwambie nini, ewe mwa-
nangu,
Niseme nini, ewe mwana
wa tumbo langu,
Nikwambie nini, ewe mwa-
na wa nadhiri zangu?[f]
3 Usiwape wanawake nguvu
zako,[g]
Wala kufuata njia zinazo-
waangamiza wafalme.[h]
4 Si vema kwa wafalme, ewe
Lemueli,
Si vema kwa wafalme ku-
nywa divai
Wala watawala kuuliza,
“Kiko wapi kinywaji
changu?”[i]
5 Ili wasinywe na kusahau
maagizo
Na kupotosha haki za watu
wa hali ya chini.
6 Wape kileo watu wanaoa-
ngamia[j]
Na divai wale wanaoteseka
vikali.*[a]
7 Acha wanywe na kusahau
umaskini wao;
Na wasikumbuke tena taa-
bu yao.
8 Watetee wasioweza kuzu-
ngumza;
Tetea haki za wote wa-
naoangamia.[b]
9 Sema waziwazi na uhuku-
mu kwa uadilifu;
Tetea haki za* watu wa
hali ya chini na maskini.[c]

א [*Aleph*]

10 Ni nani anayeweza ku-
mpata mke mwema?*[d]
Thamani yake inazidi kabi-
sa thamani ya marijani.#

ב [*Beth*]

11 Mume wake humwamini
kutoka moyoni,
Na mume huyo hakosi cho-
chote chenye thamani.

ג [*Gimel*]

12 Humthawabisha mume
wake kwa mema, wala si
kwa mabaya,
Sikuzote za maisha yake.

ד [*Daleth*]

13 Hujipatia sufu na kitani;
Hufurahia kufanya kazi
kwa mikono yake.[e]

ה [*He*]

14 Yeye ni kama meli za mfa-
nyabiashara,[f]
Huleta chakula chake ku-
toka mbali.

ו [*Waw*]

15 Pia yeye huamka kabla ya
mapambazuko,
Na kuwaandalia chakula
watu wa nyumbani
mwake

---

**31:6** *Au “wenye uchungu nafsini.” **31:9** *Au “Tetea kesi ya.” **31:10** *Au “mwenye uwezo; bora.” #Angalia Kamusi, uku. 2012.

SURA YA 30
a Hes 23:24; Isa 31:4
b Met 26:12
c Met 27:2
d Met 26:21

SURA YA 31
e Met 1:8; 2Ti 1:5
f 1Sa 1:11, 28
g Ho 4:11
h Kum 17:15, 17; 1Fa 11:1-3; Ne 13:26
i Mhu 10:17; Isa 28:7
j Zb 104:15; Mt 27:34

Safu ya 2
a Yer 16:7
b Zb 82:4
c Kum 1:16, 17; 2Sa 8:15; Zb 72:1, 2; Isa 11:4
d Ru 3:10, 11; Met 12:4; Met 19:14
e 1Sa 2:18, 19; Tit 2:3-5
f 2Nya 9:21

Na kuwapa mafungu vija-
kazi wake.[a]

ז [*Zayin*]

16 Hulikazia fikira shamba
na kulinunua;
Hupanda shamba la miza-
bibu kwa jasho lake.*

ח [*Heth*]

17 Hujitayarisha kwa ajili ya
kazi ngumu,*[b]
Naye huitia nguvu mikono
yake.

ט [*Teth*]

18 Huhakikisha kwamba bia-
shara yake ina faida;
Taa yake haizimiki usiku.

י [*Yod*]

19 Mikono yake hushika kijiti
cha kusokotea uzi,
Na mikono yake hushika
gurudumu la mfumaji.[c]

כ [*Kaph*]

20 Humnyooshea mkono mtu
wa hali ya chini,
Huwafumbulia maskini mi-
kono yake.[d]

ל [*Lamed*]

21 Wakati wa theluji hana wa-
siwasi kuhusu watu wa
nyumbani mwake,
Kwa sababu watu wote wa
nyumbani mwake wame-
vaa mavazi yenye joto.*

מ [*Mem*]

22 Hujitengenezea matandi-
ko ya kufunika kitanda.
Mavazi yake ni ya kitani na
sufu ya zambarau.

נ [*Nun*]

23 Mume wake anajulikana
sana kwenye malango ya
jiji,[e]
Ambapo huketi pamoja na
wazee wa nchi.

**31:16** * Au "kwa mapato yake." Tnn., "kutokana na matunda ya mikono yake." **31:17** * Tnn., "Hufunga nguvu kiunoni mwake." **31:21** * Tnn., "mavazi mawili-mawili."

**SURA YA 31**
a 1Ti 5:9, 10
b Mwa 24:15, 20
c Kut 35:25
d 1Sa 25:18; Met 19:17; 1Ti 2:10; Ebr 13:16
e Ru 4:1; Ayu 29:7, 8

**Safu ya 2**
a Amu 13:22, 23; 1Sa 25:30, 31; Est 5:8; Tit 2:3
b Met 14:1; 1Ti 5:9, 10; Tit 2:3-5
c 2Fa 9:30; Est 1:10-12; Met 6:25, 26
d Mwa 24:60; Amu 5:7; 1Pe 3:3, 4
e Ru 3:10, 11
f Ro 16:1, 2

ס [*Samekh*]

24 Hufuma nguo za kitani*
na kuziuza
Na kuwauzia mishipi wafa-
nyabiashara.

ע [*Ayin*]

25 Amevaa nguvu na fahari,
Naye huutazamia wakati
ujao kwa uhakika.*

פ [*Pe*]

26 Hufumbua kinywa chake
kwa hekima;[a]
Sheria ya fadhili iko* kwe-
nye ulimi wake.

צ [*Tsade*]

27 Huangalia shughuli za
nyumbani mwake,
Naye hali mkate wa uvivu.[b]

ק [*Qoph*]

28 Watoto wake husimama
na kumtangaza kuwa
mwenye furaha;
Mume wake husimama na
kumsifu.

ר [*Resh*]

29 Kuna wanawake wengi wa-
lio wema,*
Lakini wewe—wewe ume-
wapita wote hao.

ש [*Shin*]

30 Sura nzuri inaweza ku-
danganya, na huenda
urembo ukatoweka
upesi,*[c]
Lakini mwanamke ana-
yemwogopa Yehova
atasifiwa.[d]

ת [*Taw*]

31 Mpeni thawabu kwa
mambo anayofanya,*[e]
Kazi zake na zimsifu kwe-
nye malango ya jiji.[f]

**31:24** * Au "nguo za ndani." **31:25** * Au "huucheka wakati ujao." **31:26** * Au "Mafundisho ya upendo yako; Sheria ya upendo mshikamanifu iko." **31:29** * Au "mwenye uwezo; bora." **31:30** * Au "ukawa ubatili." **31:31** * Tnn., "Mpeni baadhi ya matunda ya mikono yake."

# MHUBIRI

YALIYOMO

1 Maneno ya mkutanisha-
ji,*[a] mwana wa Daudi,
mfalme wa Yerusalemu.[b]
2 "Ubatili mkubwa kupita
wote!" asema mkutani-
shaji,
"Ubatili mkubwa kupita
wote! Kila kitu ni uba-
tili!"[c]
3 Mtu hupata faida gani ku-
tokana na kazi yake yote
ngumu
Anayofanya kwa jasho chi-
ni ya jua?[d]
4 Kizazi huenda, na kizazi
huja,
Lakini dunia inadumu* mi-
lele.[e]
5 Jua huchomoza,* na jua
hutua;
Kisha hurudi haraka#
mahali linapochomozea
tena.[f]
6 Upepo huelekea kusini na
kuzungukazunguka hadi
kaskazini;
Huendelea kuzunguka-
zunguka; upepo huende-
lea na mizunguko yake.
7 Vijito vyote* hutiririka
kuingia baharini, lakini
bado bahari haijai.[g]
Mahali vijito vinakotoka,
huko ndiko vinakorudi ili
vitiririke tena.[h]
8 Mambo yote yanachosha
sana;
Hakuna yeyote anayeweza
hata kueleza jambo hilo.
Jicho halitosheki kuona;
Wala sikio halishibi ku-
sikia.

1:1 *Au "yule anayewakusanya watu; mhubiri." 1:4 *Tnn., "inasimama." 1:5 *Au "huangaza." #Au "hurudi likihemahema." 1:7 *Au "Vijito vyote vya majira ya baridi kali; Vijito vyote vya majira."

SURA YA 1
a 1Fa 8:1, 22
b 1Fa 2:12; 2Nya 9:30
c Zb 39:5; Ro 8:20
d Mhu 2:11; Mt 16:26; Yoh 6:27
e Zb 78:69; Zb 104:5; Zb 119:90
f Mwa 8:22; Zb 19:6
g Ayu 38:8, 10
h Ayu 36:27, 28; Isa 55:10; Amo 5:8

Safu ya 2
a Mwa 8:22; Mhu 1:4
b Mhu 2:16; Mhu 9:5; Isa 40:6
c 1Fa 11:42; Mhu 1:1
d 1Fa 4:29, 30
e Mhu 8:16
f Zb 39:5, 6; Mhu 2:11, 18; Mhu 2:26; Lu 12:15
g Mhu 2:9
h 1Fa 3:28; 1Fa 4:29-31; 2Nya 1:10-12

9 Jambo ambalo limekuwa-
ko, ndilo litakalokuwako,
Na jambo ambalo limefa-
nywa, litafanywa tena;
Hakuna jambo jipya chini
ya jua.[a]
10 Je, kuna jambo lolote
ambalo mtu anaweza ku-
sema, "Tazama jambo
hili—ni jipya"?
Tayari lilikuwako tangu
zamani za kale;
Lilikuwako kabla ya wakati
wetu.
11 Hakuna yeyote anayewa-
kumbuka watu wa za-
mani;
Wala hakuna yeyote ataka-
yewakumbuka watakao-
kuja baadaye;
Wala hawatakumbukwa na
wale watakaokuja hata
baadaye.[b]
12 Mimi, mkutanishaji, ni-
mekuwa mfalme wa Israeli
huko Yerusalemu.[c] 13 Nilia-
zimia moyoni mwangu kujifu-
nza na kuchunguza kwa heki-
ma[d] kila jambo ambalo lime-
fanywa chini ya mbingu[e]—kazi
ya kusikitisha ambayo Mungu
amewapa wanadamu inayofa-
nya waendelee kushughulika.
14 Niliona kazi zote zilizofa-
nywa chini ya jua,
Na, tazama! kila jambo lili-
kuwa ubatili, kukimbiza
upepo.[f]
15 Kilichopinda hakiwezi ku-
nyooshwa,
Na kisichokuwapo huenda
kisiweze kuhesabiwa.
16 Kisha nikasema moyoni
mwangu: "Tazama! Nimepata
hekima nyingi, kuliko mtu ye-
yote aliyenitangulia Yerusale-
mu,[g] na moyo wangu ulipata
hekima nyingi sana na ujuzi."[h]

17 Nilijitahidi sana ili moyo
wangu ujue hekima na kujua
wazimu* na kujua ujinga,[a] na
hilo pia ni kukimbiza upepo.

18 Kwa maana hekima nyingi
humfanya mtu azidi ku-
kata tamaa,
Hivi kwamba yeyote ana-
yeongeza ujuzi anaonge-
za maumivu.[b]

2 Kisha nikasema moyoni
mwangu: "Haya, acha nija-
ribu starehe,* nione ni jambo
gani jema litakalokuja." La-
kini tazama! hilo pia lilikuwa
ubatili.

2 Nilisema hivi kuhusu ki-
cheko: "Ni wazimu!"
Na kuhusu starehe,* "Ina
faida gani?"

3 Nilijaribu kuufurahisha
moyo wangu kwa divai,[c] huku
nikiendelea kuwa na hekima
yangu; hata nilikumbatia uji-
nga ili nione jambo bora amba-
lo wanadamu wanapaswa ku-
fanya katika siku chache wa-
nazoishi chini ya mbingu.
4 Nilianza kufanya mambo
makubwa.[d] Nikajijengea nyu-
mba;[e] Nikajipandia mashamba
ya mizabibu.[f] 5 Nikajitenge-
nezea mashamba na bustani,
na humo nikapanda miti ya
matunda ya kila aina. 6 Ni-
kajichimbia mabwawa ya maji,
ili kumwagilia maji msitu we-
nye miti iliyokuwa ikisitawi.
7 Nikapata watumishi wa kiu-
me na wa kike,[g] na watumishi
wengine walizaliwa nyumbani
mwangu.* Pia, nilipata mifu-
go mingi—ng'ombe na kondoo
na mbuzi[h]—kuliko mtu yeyo-
te aliyenitangulia Yerusale-
mu. 8 Nikajikusanyia fedha
na dhahabu,[a] hazina za* wafal-
me na za mikoa.[b] Nikajikusa-
nyia waimbaji wa kiume na wa
kike, na pia chanzo cha raha
tele kwa wanaume—mwana-
mke, naam, wanawake wengi.
9 Basi nikawa mkuu, nikamzi-
di mtu yeyote aliyenitangulia
Yerusalemu.[c] Nami nikaende-
lea kuwa na hekima yangu.

10 Sikujinyima chochote
nilichotamani.*[d] Sikuunyi-
ma moyo wangu raha# yoyo-
te ile, kwa maana moyo wa-
ngu ulishangilia kwa sababu
ya kazi yangu yote ngumu, na
hiyo ndiyo iliyokuwa thawa-
bu yangu△ kwa sababu ya kazi
yangu yote ngumu.[e] 11 Laki-
ni nilipofikiria kazi zote nili-
zofanya kwa mikono yangu
mwenyewe na kazi yangu yote
ngumu niliyofanya kwa jasho
ili kuitimiza,[f] niliona kwamba
kila kitu kilikuwa ubatili, ku-
kimbiza upepo;[g] hakukuwa na
kitu chochote chenye thama-
ni ya kweli* chini ya jua.[h]

12 Basi nikaanza kuchungu-
za hekima na wazimu na uji-
nga.[i] (Kwa maana mtu anaye-
kuja baada ya mfalme anawe-
za kufanya nini? Anaweza ku-
fanya tu jambo ambalo tayari
limefanywa.) 13 Nami nikao-
na kwamba hekima ina faida
kuliko ujinga,[j] kama tu nuru
ilivyo na faida kuliko giza.

14 Mtu mwenye hekima ana
macho kichwani mwake;*[k] la-
kini mpumbavu anatembea gi-
zani.[l] Pia nimegundua kwa-
mba wote wana mwisho uleu-

1:17 *Au "upumbavu wa kupindukia." 2:1 *Au "kushangilia." 2:2 *Yaani, kushangilia. 2:7 *Tnn., "na nilikuwa na wana wa nyumba."

2:8 *Au "mali ambazo kwa kawaida ni za." 2:10 *Tnn., "ambacho macho yangu yaliomba." #Au "shangwe." △Au "na hilo ndilo lililokuwa fungu langu." 2:11 *Au "manufaa." 2:14 *Au "anafungua macho yake."

SURA YA 1
a Mhu 2:2, 3; Mhu 2:12; Mhu 7:25
b Mhu 2:15; Mhu 12:12

SURA YA 2
c Zb 104:15; Mhu 10:19
d 1Fa 9:17-19; 2Nya 9:15, 16
e 1Fa 7:1, 8
f 1Fa 4:25; Wim 8:11
g 1Sa 8:10, 13; 1Fa 9:22
h 1Fa 4:22, 23

Safu ya 2
a 1Fa 9:14, 28; 1Fa 10:10; 2Nya 1:15
b 1Fa 10:14, 15; 2Nya 9:13, 14
c 1Fa 3:13; 1Fa 10:23
d Mhu 11:9
e Mhu 3:22; Mhu 5:18; Mhu 9:9
f 1Fa 7:1
g Zb 49:10; Mhu 1:14; Mhu 2:16; 1Ti 6:7
h Mhu 1:3; Mhu 2:17
i Mhu 1:17; Mhu 7:25
j Met 4:7; Mhu 7:11, 12
k Met 4:25
l Met 14:8; Met 17:24; Yoh 3:19; 1Yo 2:11

le.*[a] **15** Kisha nikasema mo-
yoni mwangu: “Kinachompa-
ta mpumbavu ndicho kitaka-
chonipata mimi pia.”[b] Sasa,
basi, nilipata faida gani
kwa kuwa na hekima kupita
kiasi? Basi nikasema moyoni
mwangu: “Hili pia ni ubatili.”
**16** Kwa maana hakuna ata-
kayekumbukwa daima, iwe ni
mwenye hekima au mpumba-
vu.[c] Siku zijazo, kila mtu ata-
sahauliwa. Na mwenye heki-
ma atakufa jinsi gani? Pamoja
na mpumbavu.[d]

**17** Basi nikachukia maisha,[e]
kwa sababu kila jambo linalo-
fanywa chini ya jua lilionekana
kwangu kuwa lenye kuhuzuni-
sha, kwa sababu kila jambo li-
likuwa ubatili,[f] kukimbiza
upepo.[g] **18** Nikachukia vitu
vyote nilivyokuwa nimefanya
kazi ngumu chini ya jua ili ku-
vipata,[h] kwa sababu ni lazi-
ma nimwachie mtu atakaye-
kuja baada yangu.[i] **19** Na ni
nani anayejua ikiwa atakuwa
mwenye hekima au mjinga?[j]
Lakini bado atamiliki vitu vyo-
te nilivyotafuta kwa jitihada
nyingi na hekima chini ya jua.
Hilo pia ni ubatili. **20** Basi
nikaanza kukata tamaa mo-
yoni mwangu kwa sababu ya
kazi yangu yote ngumu niliyo-
fanya kwa jasho chini ya jua.
**21** Kwa maana mtu anaweza
kufanya kazi kwa bidii, akio-
ngozwa na hekima na ujuzi na
ustadi, lakini ni lazima amwa-
chie fungu lake mtu ambaye
hakulifanyia kazi.*[k] Hili pia ni
ubatili na ni msiba mkubwa.#

**22** Kwa kweli mtu hupata
faida gani kutokana na kazi
yake yote ngumu na ta-
maa inayomchochea* kufanya
kazi kwa bidii chini ya jua?[a]
**23** Kwa maana siku zake zote,
kazi yake humletea maumi-
vu na kumkatisha tamaa,[b] na
hata usiku moyo wake haupu-
mziki.[c] Hili pia ni ubatili.

**24** Hakuna jambo bora ana-
loweza kufanya mtu kuliko
kula na kunywa na kufura-
hia* kazi yake ngumu.[d] Hili
pia nimegundua kwamba li-
natoka mkononi mwa Mungu
wa kweli,[e] **25** kwa maana ni
nani anayekula na ni nani ana-
yekunywa vizuri kuliko mimi?[f]

**26** Yeye humpa mtu anaye-
mpendeza hekima na ujuzi na
shangwe,[g] lakini humpa mte-
nda dhambi kazi ya kukusa-
nya na kurundika tu, ili ampe
yule anayempendeza Mungu
wa kweli.[h] Hili pia ni ubatili,
kukimbiza upepo.

**3** Kuna wakati uliowekwa
wa kila jambo,

Wakati wa kila shughuli
chini ya mbingu:
**2** Wakati wa kuzaliwa na wa-
kati wa kufa;
Wakati wa kupanda na wa-
kati wa kung’oa kilicho-
pandwa;
**3** Wakati wa kuua na wakati
wa kuponya;
Wakati wa kubomoa na
wakati wa kujenga;
**4** Wakati wa kulia na wakati
wa kucheka;
Wakati wa kuomboleza
kwa sauti na wakati wa
kucheza dansi;*
**5** Wakati wa kutupa mawe
na wakati wa kukusanya
mawe;

SURA YA 2
a Mhu 3:19, 20; Mhu 9:2, 3; Mhu 9:11
b Zb 49:10
c Kut 1:8; Mhu 1:11
d Mhu 6:8; Ro 5:12
e 1Fa 19:2, 4; Yer 20:17, 18
f Ayu 7:6; Mhu 2:21; Ro 8:20
g Mhu 1:14; Mhu 5:16
h Mhu 2:4-8
i Zb 39:6; Lu 12:20
j 1Fa 12:6, 8; 2Nya 12:1, 9
k Mhu 2:18; Mhu 5:15, 16

Safu ya 2
a Mhu 1:3; Mhu 3:9
b Ayu 14:1, 2; Lu 12:29
c Mwa 31:40, 41
d Kum 12:18; Mhu 3:22; Mhu 8:15; Mdo 14:17
e Mhu 3:12, 13; Mhu 5:18, 19
f 1Fa 4:7; 1Fa 4:22, 23; 1Fa 10:4, 5; 1Fa 10:21
g 1Sa 18:14; Met 3:32, 33; Isa 3:10
h Kum 6:10, 11; Met 13:22; Met 28:8

---

**2:14** *Au “hatima ileile.” **2:21** *Au “ampe vitu vyote mtu ambaye hakuvifanyia kazi.” #Au “janga kubwa.”

**2:22** *Tnn., “jitihada za moyo wake za.” **2:24** *Au “kuifanya nafsi yake ione mema kwa sababu ya.” **3:4** *Tnn., “kuruka; kurukaruka.”

Wakati wa kukumbatia na
wakati wa kuacha kuku-
mbatia;
6 Wakati wa kutafuta na wa-
kati wa kuacha kutafuta
kilichopotea;
Wakati wa kuhifadhi na
wakati wa kutupa;
7 Wakati wa kurarua[a] na wa-
kati wa kushona,
Wakati wa kunyamaza[b] na
wakati wa kuongea;[c]
8 Wakati wa kupenda na wa-
kati wa kuchukia;[d]
Wakati wa vita na wakati
wa amani.

9 Mfanyakazi hupata fai-
da gani kutokana na jitiha-
da zake zote?[e] 10 Nimeona
kazi ambayo Mungu amewa-
pa wanadamu wajishughuli-
she nayo. 11 Amefanya kila
kitu kipendeze* kwa wakati
wake.[f] Hata ameweka umilele
katika moyo wao; lakini bado
wanadamu hawatajua kamwe
kazi ambayo Mungu wa kweli
amefanya tangu mwanzo mpa-
ka mwisho.

12 Nimefikia mkataa kwa-
mba hakuna jambo bora wa-
naloweza kufanya kuliko ku-
shangilia na kufanya mema
maishani mwao,[g] 13 na kwa-
mba kila mtu anapaswa kula
na kunywa na kufurahia kazi
yake yote ngumu. Ni zawadi
kutoka kwa Mungu.[h]

14 Sasa nimejua kwamba
kazi zote za Mungu wa kweli
zitadumu milele. Hakuna
chochote kinachoweza kuo-
ngezwa wala chochote ki-
nachoweza kupunguzwa kwe-
nye kazi zake. Mungu wa kwe-
li amezifanya ziwe hivyo, ili
watu wamwogope.[i]

15 Jambo lolote linalotukia
limewahi kutukia, na litakalo-
kuja limewahi kuwepo;[a] lakini
Mungu wa kweli hutafuta kili-
chofuatiwa.*

16 Pia nimeona jambo hili
chini ya jua: Badala ya haki
kulikuwa na uovu, na badala
ya uadilifu kulikuwa na uovu.[b]
17 Basi nikasema moyoni
mwangu: "Mungu wa kweli
atawahukumu waadilifu na
waovu,[c] kwa maana kuna wa-
kati kwa ajili ya kila kazi na
kila tendo."

18 Pia nikasema moyoni
mwangu kwamba Mungu wa
kweli atawajaribu wanadamu
na kuwaonyesha kwamba wao
ni kama wanyama, 19 kwa
maana kuna mwisho wa* wa-
nadamu na mwisho wa wanya-
ma; wote wana mwisho uleu-
le.[d] Anavyokufa huyu, ndi-
vyo anavyokufa huyu; na
wote wana roho ileile.[e] Kwa
hiyo mwanadamu si bora kuli-
ko wanyama, kwa maana kila
kitu ni ubatili. 20 Wote wa-
naenda mahali palepale.[f] Wote
wanatoka mavumbini,[g] na
wote wanarudi mavumbini.[h]
21 Kwa kweli ni nani anaye-
jua ikiwa roho ya wanadamu
hupanda kwenda juu, na ikiwa
roho ya wanyama hushuka chi-
ni ardhini?[i] 22 Nami nikaona
kwamba hakuna jambo bora
kwa mwanadamu kuliko kufu-
rahia kazi yake,[j] kwa sababu
hiyo ndiyo zawadi yake;* kwa
maana ni nani anayeweza ku-
mwezesha aone yatakayotukia
baada ya kifo chake?[k]

4 Tena, nikakazia uangali-
fu matendo yote ya uka-
ndamizaji yanayofanywa chi-

SURA YA 3
a 2Sa 3:31
b Zb 39:1
c 1Sa 19:4; 1Sa 25:23, 24; Est 4:13, 14; Zb 145:11; Met 9:8
d Zb 139:21; Ro 12:9
e Mhu 1:3; Mhu 5:15, 16
f Mwa 1:31; Ro 1:20
g Zb 37:3; 1Th 5:15
h Mhu 5:18, 19; Isa 65:21, 22
i Yer 10:7; Ufu 15:4

Safu ya 2
a Mhu 1:9
b Zb 82:2; Zb 94:16, 21
c Mhu 12:14; Mdo 17:31; Ro 2:5, 6
d Ayu 14:10; Zb 39:5; Zb 89:48
e Mwa 7:22; Zb 104:29; Mhu 12:7
f Mhu 9:10
g Mwa 2:7, 19
h Mwa 3:19; Ayu 10:9
i Zb 146:3, 4; Mhu 3:19; Mhu 9:10
j Kum 12:7; Mhu 5:18
k Ayu 14:21; Mhu 6:12

3:11 *Au "kiwe na mpangilio mzuri; kifae."

3:15 *Au labda, "kilichopitilia mbali." 3:19 *Au "hatima ya." 3:22 *Au "hilo ndilo fungu lake."

ni ya jua. Nikaona machozi ya
wanaokandamizwa, na haku-
kuwa na mtu yeyote wa ku-
wafariji.[a] Na wale waliowaka-
ndamiza walikuwa na nguvu,
lakini waliokandamizwa ha-
wakuwa na mtu yeyote wa ku-
wafariji. **2** Nami nikawapo-
ngeza wafu ambao tayari wa-
likuwa wamekufa badala ya
walio hai ambao bado waliku-
wa hai.[b] **3** Na yule ambaye
hajazaliwa ni afadhali kuliko
hao wawili,[c] kwa kuwa hajao-
na mambo yenye kuhuzunisha
yanayofanywa chini ya jua.[d]

**4** Nami nimeona jinsi amba-
vyo ushindani kati ya watu
unavyowafanya wajitahidi
sana* na kufanya kazi kwa
ustadi;[e] hili pia ni ubatili, ku-
kimbiza upepo.

**5** Mpumbavu hukunja mi-
kono yake huku mwili wake
ukiendelea kudhoofika.*[f]

**6** Ni afadhali konzi moja ya
pumziko kuliko konzi mbili
za kazi ngumu na kukimbiza
upepo.[g]

**7** Nilikazia uangalifu mfano
mwingine wa ubatili chini ya
jua: **8** Kuna mtu aliye peke
yake, asiye na rafiki yeyote;
hana mwana wala ndugu, laki-
ni kazi yake yote ngumu haina
mwisho. Macho yake hayato-
sheki kamwe na utajiri.[h] Laki-
ni je, yeye hujiuliza, ‘Ninafa-
nya kazi kwa bidii na kujinyi-
ma* vitu vyema kwa ajili ya
nani’?[i] Hili pia ni ubatili na ni
kazi inayosikitisha.[j]

**9** Wawili ni afadhali kuliko
mmoja[k] kwa sababu wanapa-
ta thawabu njema* kwa kazi
yao ngumu. **10** Kwa maana
mmoja wao akianguka, mwen-
zake anaweza kumwinua. La-
kini itakuwaje kwa yule ataka-
yeanguka naye hana mtu wa
kumwinua?

**11** Tena, wawili wakilala
pamoja, watapata joto, lakini
mtu mmoja tu atapataje joto?
**12** Na mtu anaweza kumzi-
di nguvu aliye peke yake, la-
kini wawili walio pamoja wa-
naweza kukabiliana naye. Na
kamba ya nyuzi tatu haikatiki
upesi.*

**13** Ni afadhali mtoto maski-
ni lakini mwenye hekima ku-
liko mfalme mzee lakini mpu-
mbavu,[a] ambaye hana tena
ufahamu wa kutosha wa kutii
onyo.[b] **14** Kwa maana alito-
ka* gerezani ili awe mfalme,[c]
ingawa alizaliwa maskini kati-
ka utawala wa mfalme huyo.[d]
**15** Niliwafikiria wote walio
hai wanaotembeatembea chini
ya jua, na pia hali ya yule mta-
wala kijana anayechukua ma-
hali pa yule mfalme. **16** Inga-
wa idadi ya wafuasi wake wote
haina mwisho, wale watakao-
kuja baadaye hawatafurahi-
shwa naye.[e] Hili pia ni ubatili,
kukimbiza upepo.

**5** Uwe mwangalifu* wakati
wowote unapoenda katika
nyumba ya Mungu wa kweli;[f]
ni afadhali ukaribie ili kusiki-
liza[g] badala ya kutoa dhabi-
hu kama wanavyofanya wapu-
mbavu,[h] kwa maana hawajui
kwamba jambo wanalofanya
ni baya.

**2** Usifungue kinywa chako
haraka, wala usiruhusu moyo
wako uzungumze bila kufikiri

---

4:4 * Au “wajitahidi kufanya kazi ya jasho.” 4:5 * Tnn., “naye anakula mwili wake mwenyewe.” 4:8 * Au “kuinyima nafsi yangu.” 4:9 * Au “faida kubwa zaidi.”

4:12 * Au “kwa urahisi.” 4:14 * Labda ni yule mtoto mwenye hekima. 5:1 * Au “Chunga hatua zako.”

---

SURA YA 4
*a* Zb 69:20, Zb 142:4
*b* Ayu 3:17, Mhu 2:17
*c* Yer 20:18
*d* Mhu 1:14
*e* Gal 5:26
*f* Met 6:10, 11, Met 20:4
*g* Zb 37:16, Met 15:16, Met 16:8, Met 17:1
*h* Met 27:20, Mhu 5:10
*i* Zb 39:6, Lu 12:18-20
*j* Mhu 2:22, 23
*k* Mwa 2:18, Met 27:17

Safu ya 2
*a* Met 19:1, Met 28:6, 16
*b* 1Fa 22:8, 2Nya 25:15, 16
*c* Mwa 41:14, 40
*d* 2Sa 7:8, Ayu 5:11
*e* 2Sa 20:1

SURA YA 5
*f* Zb 15:1, 2
*g* Kum 31:12, Mdo 17:11
*h* 1Sa 13:12, 13, 1Sa 15:22, Met 21:27, Isa 1:13, Ho 6:6

mbele za Mungu wa kweli,[a]
kwa maana Mungu wa kwe-
li yuko mbinguni lakini wewe
uko duniani. Ndiyo saba-
bu maneno yako yanapa-
swa kuwa machache.[b] **3** Kwa
maana ndoto huja kwa sababu
ya shughuli nyingi sana,*[c] na
mpumbavu huropoka kwa sa-
babu ya kuwa na maneno me-
ngi sana.[d] **4** Wakati wowote
unapoweka nadhiri kwa Mu-
ngu,[e] usikawie kuitimiza, kwa
maana hapendezwi na wapu-
mbavu.[f] Unapoweka nadhiri,
itimize.[g] **5** Ni afadhali usi-
weke nadhiri kuliko kuweka
nadhiri na kukosa kuitimiza.[h]
**6** Usiruhusu kinywa chako
kikufanye* utende dhambi,[i]
wala usiseme mbele ya ma-
laika# kwamba nilikosea.[j]
Kwa nini umkasirishe Mungu
wa kweli kwa yale unayosema
hivi kwamba alazimike kui-
haribu kazi ya mikono yako?[k]
**7** Kwa maana kama vile shu-
ghuli nyingi zinavyomfanya
mtu aote ndoto,[l] vivyo hivyo,
maneno mengi huongoza kwe-
nye ubatili. Lakini mwogope
Mungu wa kweli.[m]

**8** Ukiona maskini wakika-
ndamizwa kwa njia yoyote ile
na haki na uadilifu zikikiukwa
katika wilaya yenu, usishanga-
zwe na jambo hilo.[n] Kwa maa-
na ofisa huyo mkuu anataza-
mwa na yule aliye juu zaidi
yake, na kuna wengine walio
juu zaidi yao.

**9** Pia, faida ya nchi huga-
wanywa miongoni mwao wote;
hata mfalme huhudumiwa ku-
tokana na shamba hilo.[o]

**10** Anayependa fedha hata-
tosheka na fedha, wala ana-
yependa mali hatatosheka na
mapato.[a] Hili pia ni ubatili.[b]

**11** Vitu vizuri vinapoonge-
zeka, walaji huongezeka.[c] Na
mwenye vitu hivyo hupata fai-
da gani, ila kuviangalia tu kwa
macho yake?[d]

**12** Usingizi wa mtumishi ni
mtamu, iwe anakula kidogo au
kingi, lakini wingi alionao taji-
ri haumruhusu kulala usingizi.

**13** Kuna msiba mkubwa
ambao* nimeona chini ya jua:
utajiri uliorundikwa na mtu
na kumdhuru yeye mwenye-
we. **14** Utajiri huo ulipotea
kwa sababu ya mradi ambao
haukufanikiwa,* na anapo-
mzaa mwana, habaki na kitu
chochote.[e]

**15** Kama mtu alivyotoka ka-
tika tumbo la mama yake aki-
wa uchi, ndivyo atakavyoe-
nda, kama alivyokuja.[f] Naye
hawezi kwenda na chochote
alichopata kutokana na kazi
yake yote ngumu.[g]

**16** Huu pia ni msiba mku-
bwa:* Kama tu alivyokuja,
ndivyo atakavyoenda; na mtu
ambaye anafanya kazi kwa bi-
dii daima kwa ajili ya upepo
anapata faida gani?[h] **17** Pia,
yeye hula gizani kila siku, aki-
wa amekata tamaa kabisa na
akiwa mgonjwa na akiwa ame-
kasirika kabisa.[i]

**18** Hili ndilo jambo ambalo
nimeona ni jema na linafaa:
kwamba mtu anapaswa kula
na kunywa na kufurahia kazi
yote ngumu[j] anayofanya kwa
jasho chini ya jua katika siku
chache za maisha alizopewa
na Mungu wa kweli, kwa maa-
na hiyo ndiyo thawabu yake.*[k]

---

5:3 * Au “mahangaiko mengi sana.” **5:6** * Tnn., “mwili wako ukufanye.” # Au “mjumbe.”

**5:13** * Au “janga kubwa ambalo.” **5:14** * Tnn., “kazi ya msiba.” **5:16** * Au “Hili pia ni janga kubwa.” **5:18** * Au “hilo ndilo fungu lake.”

**SURA YA 5**

*a* Hes 30:2; 1Sa 14:24
*b* Met 10:19
*c* Mt 6:25, 34; Lu 12:18-20
*d* Met 10:19; Met 15:2
*e* Kum 23:21; Zb 76:11; Mt 5:33
*f* Mhu 10:12
*g* Hes 30:2; Zb 66:13
*h* Kum 23:22; Met 20:25
*i* Amu 11:35
*j* Law 5:4
*k* Zb 127:1; Hag 1:11
*l* Mhu 5:3
*m* Mhu 12:13
*n* Mhu 3:16
*o* 1Sa 8:11, 12; 1Fa 4:7; 2Nya 26:9, 10; Wim 8:11

**Safu ya 2**

*a* Mhu 4:8
*b* Mt 6:24; Lu 12:15; 1Ti 6:10
*c* 1Fa 4:22, 23
*d* Met 23:4, 5; 1Yo 2:16
*e* Met 23:4, 5; Mt 6:19
*f* Ayu 1:21
*g* Zb 49:17; Lu 12:20; 1Ti 6:7
*h* Mt 16:26; Yoh 6:27
*i* 1Ti 6:10
*j* 1Fa 4:20
*k* Mhu 2:24; Mhu 3:22; Isa 65:21, 22

**19** Pia, Mungu wa kweli ana-
pompa mtu utajiri na mali[a] pa-
moja na uwezo wa kufurahia
vitu hivyo, anapaswa kuchu-
kua thawabu yake* na kusha-
ngilia katika kazi yake ngumu.
Hiyo ndiyo zawadi kutoka kwa
Mungu.[b] **20** Kwa maana ha-
taona* kwa urahisi jinsi siku
za maisha yake zinavyopita,
kwa sababu Mungu wa kweli
humshughulisha na shangwe
ya moyo wake.[c]

**6** Kuna msiba mwingine*
ambao nimeona chini
ya jua, nao ni wa kawaida
miongoni mwa wanadamu:
**2** Mungu wa kweli humpa mtu
utajiri na mali na utukufu,
hivi kwamba hakosi chochote
anachotamani;* lakini Mungu
wa kweli hamwezeshi kuvifu-
rahia, ingawa mgeni anawe-
za kuvifurahia. Hili ni ubatili
na ni mateso makali. **3** Mtu
akizaa watoto mia moja, ai-
shi miaka mingi na kuzee-
ka, lakini hafurahii vitu vya-
ke vizuri kabla hajaingia ka-
burini, sina budi kusema kwa-
mba mtoto aliyefia tumboni
ni afadhali kuliko mtu huyo.[d]
**4** Kwa maana mtoto huyo ali-
kuja bure na kwenda zake gi-
zani, na jina lake limetoko-
mea gizani. **5** Hata ingawa
hakuwahi kuliona jua wala ku-
jua kitu chochote, yeye
bado ni afadhali* kuliko mtu
huyo.[e] **6** Kuna faida gani ya
kuishi miaka elfu moja mara
mbili lakini bila furaha? Je,
wote hawaendi mahali pale-
pale?[f]

**SURA YA 5**
*a* 1Fa 3:12, 13; Ayu 42:12
*b* Kum 8:10; Mhu 3:12, 13; 1Ti 6:17; Yak 1:17
*c* Kum 28:8; Zb 4:7

**SURA YA 6**
*d* Mhu 4:2, 3
*e* Ayu 3:11, 13; Ayu 14:1
*f* Ayu 30:23; Mhu 3:20; Ro 5:12

**Safu ya 2**
*a* Mwa 3:19; Met 16:26
*b* Zb 49:10; Mhu 2:15, 16
*c* 1Nya 29:15; Ayu 8:9; Ayu 14:1, 2; Zb 102:11

**SURA YA 7**
*d* Met 10:7; Met 22:1; Isa 56:5; Lu 10:20
*e* Isa 5:11, 12

**7** Kazi yote ngumu ambayo
mtu hufanya ni kwa ajili ya ku-
jaza kinywa chake;[a] na bado
hamu* yake haitoshelezwi ka-
mwe. **8** Kwa maana mwenye
hekima anamzidi mpumba-
vu kwa njia gani,[b] au maski-
ni hupata faida gani akijua
jinsi ya kukabiliana na mai-
sha?* **9** Ni afadhali mtu afu-
rahie mambo ambayo macho
yanaona kuliko kutangatanga
akifuatia tamaa zake.* Hili pia
ni ubatili, kukimbiza upepo.

**10** Chochote ambacho ki-
mekuwapo, tayari kimepewa
jina, na mwanadamu anajuli-
kana alivyo; naye hawezi ku-
zozana na* yule aliye na ngu-
vu zaidi yake. **11** Kadiri ma-
neno* yalivyo mengi, ndivyo
ubatili ulivyo mwingi; nayo
humnufaishaje mwanadamu?
**12** Ni nani anayejua ni jambo
gani lililo bora kwa mwanada-
mu kufanya maishani katika
siku chache za maisha yake ya
ubatili, anazotumia kama ki-
vuli?[c] Kwa maana ni nani ana-
yeweza kumwambia mwana-
damu yatakayotukia chini ya
jua baada ya kifo chake?

**7** Jina zuri* ni bora kuliko
mafuta mazuri,[d] na siku
ya kufa ni bora kuliko siku
ya kuzaliwa. **2** Ni afadhali
kwenda katika nyumba yenye
maombolezo kuliko kwenda
katika nyumba yenye ka-
ramu,[e] kwa sababu huo ndio
mwisho wa kila mwanadamu,
na walio hai wanapaswa ku-
weka moyoni jambo hilo.
**3** Ni afadhali huzuni kuliko

---

**5:19** *Au “fungu lake.” **5:20** *Au “hatakumbuka.” **6:1** *Au “janga lingine.” **6:2** *Au “hakosi chochote kwa ajili ya nafsi yake.” **6:5** *Tnn., “ana pumziko zaidi.”

**6:7** *Au “nafsi.” **6:8** *Tnn., “kutembea mbele ya walio hai.” **6:9** *Tnn., “kutangatanga kwa nafsi.” **6:10** *Au “kujitetea mbele ya.” **6:11** *Au labda, “mambo.” **7:1** *Au “Sifa nzuri.” Tnn., “Kuwa na jina.”

kicheko,[a] kwa maana uso we-
nye huzuni huboresha moyo.[b]
**4** Moyo wa mwenye heki-
ma uko katika nyumba ye-
nye maombolezo, lakini moyo
wa mpumbavu uko katika
nyumba yenye nderemo.*[c]

**5** Ni afadhali kusikiliza ka-
ripio la mtu mwenye hekima[d]
kuliko kusikiliza wimbo wa
wajinga. **6** Kwa maana kiche-
ko cha mjinga ni kama mlio
wa miiba inayoteketea chini ya
chungu;[e] na hili pia ni ubatili.
**7** Lakini ukandamizaji unawe-
za kumfanya mtu mwenye he-
kima ashikwe na wazimu, na
rushwa huupotosha moyo.[f]

**8** Ni afadhali mwisho wa
jambo kuliko mwanzo wake.
Ni bora kuwa na subira kuli-
ko kuwa na roho ya kiburi.[g]
**9** Usikasirike haraka,*[h] kwa
maana hasira hukaa katika ki-
fua cha wajinga.#[i]

**10** Usiulize: “Mbona siku za
zamani zilikuwa bora kuliko
hizi?” kwa maana hukuuliza
hivyo kwa hekima.[j]

**11** Hekima pamoja na urithi
ni jambo jema na huwanufai-
sha wale wanaoona mwanga
wa mchana.* **12** Kwa maana
hekima ni ulinzi[k] kama pesa
zilivyo ulinzi,[l] lakini hii ndiyo
faida ya ujuzi: Hekima humhi-
fadhi hai yule aliye nayo.[m]

**13** Tafakari kazi ya Mungu
wa kweli, kwa maana ni
nani anayeweza kunyoosha
kitu ambacho amekipinda?[n]
**14** Siku iliyo njema, tafakari
wema huu,[o] lakini katika siku
ya taabu,* zingatia kwamba
Mungu ameifanya hii na hiyo
nyingine,[p] ili wanadamu wasi-
weze kuwa na uhakika kuhu-
su* jambo lolote litakalowapa-
ta wakati ujao.[a]

**15** Katika maisha yangu ya
ubatili[b] nimeona kila jambo
—nimemwona mwadilifu akia-
ngamia katika uadilifu wake[c]
na mwovu akiishi maisha ma-
refu licha ya uovu wake.[d]

**16** Usiwe mwadilifu kupita
kiasi,[e] wala kujifanya mwe-
nye hekima kupita kiasi.[f] Kwa
nini ujiangamize?[g] **17** Usi-
we mwovu kupita kiasi, wala
kuwa mjinga.[h] Kwa nini ufe
kabla ya wakati wako?[i] **18** Ni
bora kushika kabisa onyo
moja bila kuachilia lingi-
ne;[j] kwa maana anayemwogo-
pa Mungu atatii yote mawili.

**19** Hekima humfanya mtu
mwenye hekima awe na ngu-
vu zaidi kuliko wanaume
kumi wenye nguvu walio jiji-
ni.[k] **20** Kwa maana hakuna
mtu mwadilifu duniani anaye-
fanya mema sikuzote na hate-
ndi dhambi kamwe.[l]

**21** Pia, usitie moyoni kila
neno linalosemwa na watu;[m]
la sivyo, huenda ukamsi-
kia mtumishi wako akisema
mambo maovu kukuhusu;*
**22** kwa maana unajua vema
moyoni mwako kwamba wewe
mwenyewe umesema mambo
maovu kuwahusu wengine.[n]

**23** Niliyapima mambo hayo
yote kwa hekima, nikasema:
“Nitakuwa na hekima.” Lakini
ilikuwa mbali nami. **24** Lile
ambalo limekuja kuwapo ha-
lifikiki nalo ni lenye kina ki-
refu sana. Ni nani anayewe-
za kulielewa?[o] **25** Niliuongo-
za moyo wangu kujua na ku-
chunguza na kutafuta hekima
na maana ya mambo, na kuele-

**7:4** *Au “burudani.” **7:9** *Tnn., “Usiwe mwepesi kukasirika rohoni mwako.” #Au labda, “ni dalili ya mjinga.” **7:11** *Yaani, walio hai. **7:14** *Au “majanga.”

**7:14** *Au “kugundua.” **7:21** *Tnn., “akikulaani.”

**SURA YA 7**

*a* Zb 119:71; Lu 6:21
*b* 2Ko 7:10; Ebr 12:11
*c* 1Sa 25:36; Met 21:17
*d* Zb 141:5; Met 15:31
*e* Mhu 2:2
*f* Kut 23:8; Kum 16:19; 1Sa 8:1-3; Met 17:23
*g* Met 13:10; Yak 5:10; 1Pe 5:5
*h* Met 16:32; Yak 1:19
*i* Mwa 4:5; Est 5:9; Met 14:17, 29; Met 29:11
*j* Lu 9:62
*k* Met 4:5, 6
*l* Met 10:15
*m* Met 3:13, 18; Met 8:35; Met 9:11
*n* Ayu 9:12; Isa 14:27
*o* Yak 5:13
*p* Ayu 2:10; Isa 45:7

**Safu ya 2**

*a* Met 27:1; Mhu 9:11; Yak 4:13, 14
*b* Zb 39:5
*c* Mwa 4:8; 1Sa 22:18
*d* Ayu 21:7; Zb 73:12
*e* Isa 65:5; Mt 6:1; Ro 10:3; Ro 14:10
*f* Met 3:7; Ro 12:3
*g* Met 16:18
*h* Zb 14:1; Met 14:9
*i* Zb 55:23; Met 10:27
*j* Flp 4:5
*k* Met 21:22; Met 24:5
*l* 2Nya 6:36; Zb 51:5; Ro 3:23; 1Yo 1:8
*m* 1Sa 24:9
*n* Yak 3:2, 8, 9
*o* Zb 36:6; Zb 139:6; Isa 55:9; Ro 11:33

wa uovu wa upumbavu na uji-
nga wa kuwa wazimu.[a] **26** Ki-
sha nikagundua hili: Mwana-
mke ambaye ni kama wavu wa
mwindaji anatia uchungu ku-
liko kifo, ambaye moyo wake
ni kama nyavu za kukoko-
twa, na ambaye mikono yake
ni kama minyororo ya gereza.
Mtu anayempendeza Mungu
wa kweli atamkwepa mwana-
mke huyo,[b] lakini mtenda dha-
mbi hunaswa naye.[c]
**27** “Tazama, hili ndilo ni-
lilogundua,” asema mkutani-
shaji.[d] “Nilichunguza jambo
moja baada ya lingine ili nifi-
kie mkataa wangu, **28** lakini
jambo nililoendelea* kutafuta,
sijalipata. Nimempata mwa-
namume mmoja# kati ya elfu
moja, lakini sijampata mwana-
mke miongoni mwao. **29** Hili
ndilo jambo pekee nililopa-
ta: Mungu wa kweli aliwaumba
wanadamu wakiwa wanyoofu,[e]
lakini wao wenyewe wamejita-
futia mipango mingi.”[f]

**8** Ni nani aliye kama mwe-
nye hekima? Ni nani ana-
yejua suluhisho la tatizo?* He-
kima ya mtu huutia nuru uso
wake na kuilainisha sura yake
ngumu.
**2** Nasema: “Tii maagizo ya
mfalme[g] kwa sababu ya kiapo
chako kwa Mungu.[h] **3** Usifa-
nye haraka kuondoka mbele
ya mfalme.[i] Usitetee jambo lo-
lote baya;[j] kwa kuwa anawe-
za kufanya jambo lolote ape-
ndalo, **4** kwa sababu neno
la mfalme ni uamuzi wa mwi-
sho;[k] ni nani anayeweza ku-
muuliza: ‘Unafanya nini?’”
**5** Mtu anayeshika amri ha-
tapata madhara,[l] na moyo we-
nye hekima utajua wakati
unaofaa na utaratibu unao-
faa.*[a] **6** Kwa maana kila
jambo lina wakati wake na
utaratibu wake,*[b] kwa saba-
bu matatizo ya wanadamu ni
mengi sana. **7** Kwa kuwa ha-
kuna mtu anayejua litakalo-
tukia, ni nani anayeweza ku-
mwambia jinsi litakavyotukia?
**8** Kama vile ambavyo ha-
kuna mtu aliye na nguvu juu
ya roho* au anayeweza kui-
zuia roho, vivyo hivyo hakuna
yeyote aliye na nguvu juu ya
siku ya kufa.[c] Kama vile amba-
vyo hakuna yeyote anayeru-
husiwa kurudi nyumbani wa-
kati wa vita, vivyo hivyo uovu
hautawaruhusu wale wanao-
zoea kuutenda waponyoke.#
**9** Hayo yote nimeyaona,
nami nimetafakari moyoni
mwangu kila kazi ambayo ime-
fanywa chini ya jua, wakati
ambapo mwanadamu amemta-
wala mwanadamu mwenzake
kwa kumuumiza.*[d] **10** Nami
nikaona waovu wakizikwa,
wale waliokuwa wakiingia na
kutoka mahali patakatifu, la-
kini walisahauliwa upesi ka-
tika jiji ambalo walitenda hi-
vyo.[e] Hili pia ni ubatili.
**11** Kwa sababu hukumu
dhidi ya tendo ovu haijateke-
lezwa upesi,[f] moyo wa wana-
damu hupata ujasiri wa ku-
tenda uovu.[g] **12** Ingawa hue-
nda mwovu akatenda uovu
mara mia moja na bado ai-
shi kwa muda mrefu, hata hi-
vyo ninajua kwamba mambo
yatawaendea vyema wale
wanaomwogopa Mungu wa

---

**7:28** *Au “ambalo nafsi yangu iliendelea.” #Au “mwanamume mmoja mnyoofu.” **8:1** *Au “maana ya jambo.”

**8:5** *Au “hukumu inayofaa.” **8:6** *Au “hukumu yake.” **8:8** *Au “pumzi, upepo.” #Au labda, “uovu hauwezi kuwaokoa waovu.” **8:9** *Au “kumdhuru; kumletea hasara.”

---

**SURA YA 7**
*a* Mhu 1:17; Mhu 2:12
*b* Mwa 39:7-9
*c* Met 5:3, 14; Met 7:22, 23; Met 22:14
*d* Mhu 1:1
*e* Mwa 1:26, 31
*f* Mwa 3:6; Mwa 6:12; Kum 32:5

**SURA YA 8**
*g* Met 24:21, 22; Ro 13:1; Tit 3:1; 1Pe 2:13
*h* 2Sa 5:3
*i* Mhu 10:4
*j* 1Fa 1:5, 7; Met 20:2
*k* 1Fa 2:24, 25
*l* Ro 13:5; 1Pe 3:13

**Safu ya 2**
*a* 1Sa 24:12, 13; 1Sa 26:8-10; Zb 37:7
*b* Mhu 3:17
*c* Zb 89:48
*d* Kut 1:13, 14; Mik 7:3
*e* Met 10:7
*f* Zb 10:4, 6
*g* 1Sa 2:22, 23

kweli, kwa sababu wanamwo-
gopa.[a] **13** Lakini mambo ha-
yatamwendea vyema mwovu,[b]
wala hatarefusha siku zake zi-
lizo kama kivuli,[c] kwa sababu
hamwogopi Mungu.
**14** Kuna jambo la ubatili*
ambalo hutukia duniani: Kuna
watu waadilifu wanaotendewa
kana kwamba walikuwa wa-
metenda uovu,[d] na kuna watu
waovu wanaotendewa kana
kwamba walikuwa wametenda
uadilifu.[e] Nasema kwamba hili
pia ni ubatili.
**15** Basi nikapendekeza ku-
shangilia,[f] kwa sababu haku-
na jambo bora kwa mwana-
damu chini ya jua kuliko kula
na kunywa na kushangilia;
mambo hayo yanapaswa ku-
fuatana naye anapofanya kazi
kwa bidii sikuzote za maisha
yake,[g] ambazo Mungu wa kwe-
li anampa chini ya jua.
**16** Nilijitahidi sana ili moyo
wangu upate hekima na ili
nione shughuli* zote zinazo-
fanywa duniani,[h] hata niliko-
sa usingizi usiku na mcha-
na.# **17** Kisha nikatafakari
kazi yote ya Mungu wa kwe-
li, nikatambua kwamba wana-
damu hawawezi kufahamu ki-
nachotukia chini ya jua.[i] Hata
wanadamu wakijitahidi kadi-
ri gani, hawawezi kuifahamu.
Hata wakidai kwamba wana
hekima ya kutosha kujua, kwa
kweli hawawezi kuifahamu.[j]

**9** Kwa hiyo nikatia moyoni
mambo hayo yote na kufi-
kia mkataa wa kwamba waadi-
lifu na wenye hekima, na pia
kazi zao, zimo mikononi mwa
Mungu wa kweli.[k] Wanadamu
hawajui upendo na chuki ili-
yokuwepo kabla yao. **2** Wote
huwa na mwisho uleule,*[a] waa-
dilifu na waovu,[b] watu wema
na safi na wale wasio safi, wale
wanaotoa dhabihu na wale wa-
siotoa dhabihu. Mtu mwema
ni sawa na mtenda dhambi;
mtu anayeapa ni sawa na yule
anayejihadhari kuhusu kuapa.
**3** Jambo hili linalohuzunisha
hutukia chini ya jua: Kwa
kuwa wote wana mwisho uleu-
le,*[c] moyo wa wanadamu ume-
jaa pia uovu; na kuna wazimu
moyoni mwao muda wote wa
maisha yao, kisha wanakufa!#
**4** Kuna tumaini kwa yeyote
aliye miongoni mwa walio hai,
kwa sababu mbwa aliye hai
ni afadhali kuliko simba ali-
yekufa.[d] **5** Kwa maana walio
hai wanajua* kwamba wataku-
fa,[e] lakini waliokufa hawajui
jambo lolote kamwe,[f] wala ha-
wana thawabu# tena, kwa sa-
babu kumbukumbu lote kuwa-
husu limesahauliwa.[g] **6** Pia,
upendo wao na chuki yao na
wivu wao tayari umetoweka,
na hawana tena fungu lolote
katika mambo yanayofanywa
chini ya jua.[h]
**7** Nenda, ule chakula chako
kwa shangwe, na unywe divai
yako kwa moyo mchangamfu,[i]
kwa kuwa tayari Mungu wa
kweli amefurahia kazi zako.[j]
**8** Mavazi yako na yawe meu-
pe daima,* na usikose kupaka
kichwa chako mafuta.[k] **9** Fu-
rahia maisha pamoja na
mke wako mpendwa[l] sikuzo-
te za maisha yako ya ubatili,
ambazo Mungu amekupa chi-

**SURA YA 8**
a Zb 34:9; Zb 103:13; Zb 112:1; Isa 3:10; 2Pe 2:9
b Zb 37:10; Isa 57:21
c Ayu 24:24
d Mhu 7:15
e Zb 37:7; Zb 73:12
f Zb 100:2
g Mhu 2:24; Mhu 3:12, 13
h Mhu 1:13; Mhu 7:25
i Mhu 3:11; Ro 11:33
j Ayu 28:12; Mhu 7:24; Mhu 11:5

**SURA YA 9**
k Kum 33:3; 1Sa 2:9; Zb 37:5

**Safu ya 2**
a Mhu 5:15
b Mhu 8:10
c Ayu 3:17-19; Mhu 2:15
d Isa 38:19
e Mwa 3:19; Ro 5:12
f Zb 88:10; Zb 115:17; Zb 146:4; Isa 38:18; Yoh 11:11
g Ayu 7:9, 10; Mhu 2:16
h Mhu 9:10
i Kum 12:7; Zb 104:15; Mhu 2:24
j Kum 16:15; Mdo 14:17
k Da 10:2, 3
l Met 5:18

**8:14** * Au “linalovunja moyo.” **8:16** * Au “kazi.” # Au labda, “kwamba watu hawalali mchana wala usiku.”

**9:2, 3** * Au “hatima ileile.” **9:3** # Tnn., “baada ya hilo wanaenda kwa waliokufa!” **9:5** * Au “wanatambua.” # Au “malipo.” **9:8** * Yaani, mavazi yanayong’aa yanayoashiria uchangamfu, si mavazi ya maombolezo.

ni ya jua, sikuzote za ubati-
li wako, kwa maana hilo ndi-
lo fungu lako maishani na ka-
tika kazi yako ngumu unayo-
fanya kwa jasho chini ya jua.[a]
**10** Jambo lolote unalofanya
kwa mkono wako, lifanye kwa
nguvu zako zote, kwa saba-
bu hakuna kazi wala mipango
wala ujuzi wala hekima Kabu-
rini,*[b] mahali unapokwenda.
**11** Nimeona jambo lingine
chini ya jua, ya kwamba si-
kuzote si wenye mbio wanao-
shinda mbio, wala wenye ngu-
vu hawashindi vita,[c] wala we-
nye hekima hawapati chaku-
la sikuzote, wala werevu
hawawi na utajiri sikuzote,[d]
wala wenye ujuzi hawafaniki-
wi sikuzote,[e] kwa sababu wa-
kati na matukio yasiyotaraji-
wa* huwapata wote. **12** Kwa
maana mwanadamu hajui wa-
kati wake.[f] Kama samaki wa-
navyonaswa na wavu mwovu
na ndege wanavyonaswa na
mtego, ndivyo wanadamu wa-
navyonaswa wakati wa msiba,
unapowapata kwa ghafla.
**13** Niliona pia jambo hili
kuhusu hekima chini ya jua
—nalo likanivutia: **14** Kuli-
kuwa na jiji dogo lenye
wanaume wachache; na mfal-
me mwenye nguvu akaja, aka-
lizingira, na kujenga uku-
ta mkubwa ili kulishambulia.
**15** Mtu fulani maskini lakini
mwenye hekima alipatikana
katika jiji hilo, naye akaliokoa
kwa hekima yake. Lakini ha-
kuna aliyemkumbuka maskini
huyo.[g] **16** Basi nikajiambia:
'Hekima ni bora kuliko ngu-
vu;[h] hata hivyo hekima ya ma-
skini hudharauliwa, na mane-
no yake hayasikilizwi.'[i]

---

**9:10** * Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012. **9:11** * Au "tukio lisilotazamiwa."

**SURA YA 9**
*a* Mhu 5:18
*b* Zb 115:17; Zb 146:3, 4; Isa 38:18
*c* 1Sa 17:50; Zb 33:16
*d* Mhu 2:15
*e* 2Sa 17:23
*f* Mhu 8:8; Yak 4:13, 14
*g* Mhu 9:11
*h* Met 21:22; Met 24:5; Mhu 7:12, 19; Mhu 9:18
*i* Mk 6:3; 1Ko 2:8

**Safu ya 2**
*a* Yos 22:20; 1Ko 5:6; Ebr 12:15

**SURA YA 10**
*b* Hes 20:10, 12; 2Sa 12:9-11
*c* Met 14:8; Met 17:16
*d* Met 10:23
*e* Met 13:16; Met 18:7
*f* Mhu 8:2, 3
*g* 1Sa 25:23, 24; Met 25:15
*h* 1Sa 26:21; 1Fa 12:13, 14
*i* Met 30:21-23
*j* Met 26:27

**17** Ni afadhali kusikiliza
maneno matulivu ya wenye
hekima kuliko kelele za yule
anayetawala miongoni mwa
wajinga.
**18** Hekima ni bora kuliko
silaha za vita, lakini mtenda
dhambi mmoja tu anaweza ku-
haribu mambo mengi mazuri.[a]

**10** Kama nzi waliokufa wa-
navyofanya mafuta ya
mtengenezaji wa marashi ya-
nuke na kutoa povu, ndivyo
ujinga kidogo unavyozidi he-
kima na utukufu.[b]
**2** Moyo wa mwenye hekima
humwongoza katika njia ina-
yofaa,* lakini moyo wa mpu-
mbavu humwongoza katika
njia isiyofaa.#[c] **3** Katika njia
yoyote ambayo mjinga ana-
tembea, hana busara,*[d] naye
huacha kila mtu ajue kwamba
yeye ni mjinga.[e]
**4** Hasira* ya mtawala ikiwa-
ka dhidi yako, usiondoke ma-
hali pako,[f] kwa maana utulivu
huzuia dhambi kubwa.[g]
**5** Kuna jambo linalohuzuni-
sha ambalo nimeona chini ya
jua, aina ya kosa linalofanywa
na watawala:[h] **6** Ujinga hu-
wekwa katika vyeo vingi vya
juu, lakini matajiri* hubaki
kwenye vyeo vya chini.
**7** Nimeona watumishi waki-
wa wamepanda farasi lakini
wakuu wakitembea kwa mi-
guu kama watumishi tu.[i]
**8** Anayechimba shimo hue-
nda akaanguka ndani yake;[j] na
anayebomoa ukuta wa mawe
huenda akaumwa na nyoka.

---

**10:2** * Tnn., "uko kwenye mkono wake wa kulia." # Tnn., "uko kwenye mkono wake wa kushoto." **10:3** * Tnn., "moyo wake umepungukiwa." **10:4** * Tnn., "Roho, Pumzi." **10:6** * Au "wanaostahili."

**9** Anayechimbua mawe hu-
enda yakamuumiza, na yule
anayepasua magogo huenda
yakamuumiza.*
**10** Ikiwa kifaa cha chuma
hakina makali na mtu hakinoi,
atahitaji kutumia nguvu nyi-
ngi. Lakini hekima husaidia
kuleta mafanikio.
**11** Nyoka akiuma kabla ha-
jachezeshwa, mtu anayemche-
zesha kwa ustadi* hapati fai-
da yoyote.
**12** Maneno yanayotoka kwe-
nye kinywa cha mwenye heki-
ma huleta kibali,[a] lakini mido-
mo ya mpumbavu ndiyo inayo-
mwangamiza.[b] **13** Maneno ya
kwanza yanayotoka katika ki-
nywa chake ni ujinga,[c] na ma-
neno yake ya mwisho ni wazi-
mu unaoleta msiba. **14** Laki-
ni mjinga huendelea kuongea.[d]
Mwanadamu hajui yatakayo-
tukia; ni nani anayeweza ku-
mwambia yatakayotukia baa-
da yake?[e]
**15** Kazi ngumu ya mpumba-
vu humchosha kabisa, kwa sa-
babu hata hajui jinsi ataka-
vyofika jijini.
**16** Ole kwa nchi ambayo
mfalme wake ni mvulana[f] na
wakuu wake huanza karamu
asubuhi! **17** Yenye furaha ni
nchi ambayo mfalme wake
ni mwana wa watu mashuhu-
ri na wakuu wake hula waka-
ti unaofaa ili wapate nguvu, si
walewe![g]
**18** Kwa sababu ya uvivu
unaopita kiasi paa hubonyea,
na kwa sababu ya mikono mi-
legevu nyumba huvuja.[h]
**19** Mkate umekusudiwa*
kuleta kicheko, na divai hufa-
nya maisha yafurahishe;[a] laki-
ni pesa ni jawabu la mahitaji
yote.[b]
**20** Usimtukane* mfalme
hata katika mawazo yako,#[c]
na usiwatukane matajiri ka-
tika chumba chako cha kula-
la; kwa sababu huenda ndege△
akapeleka habari zako,⊠ au
huenda kiumbe mwenye ma-
bawa akarudia lililosemwa.

**11** Tupa* mkate wako juu
ya maji,[d] kwa maana
baada ya siku nyingi utaupata
tena.[e] **2** Wagawie watu saba
au hata wanane,[f] kwa maa-
na hujui ni msiba gani utakao-
tokea* duniani.
**3** Mawingu yakijaa maji,
mvua itanyesha duniani; na
mti ukianguka kuelekea kusi-
ni au kaskazini, utabaki maha-
li ulipoanguka.
**4** Anayeangalia upepo ha-
tapanda mbegu, na anayeta-
zama mawingu hatavuna.[g]
**5** Kama usivyojua jinsi roho
inavyofanya kazi ndani ya mi-
fupa ya mtoto aliye tumboni
mwa mama yake,[h] vivyo hivyo
hujui kazi ya Mungu wa kweli,
anayefanya mambo yote.[i]
**6** Panda mbegu zako asu-
buhi na usipumzishe mkono
wako mpaka jioni;[j] kwa maana
hujui ni mbegu gani itakayo-
fanikiwa, hii au ile, au ikiwa
zote mbili zitafanikiwa.
**7** Mwangaza ni mtamu, na
ni vizuri macho yaone jua.
**8** Kwa maana ikiwa mwanada-
mu ataishi miaka mingi, na ai-
furahie yote.[k] Lakini anapa-
swa kukumbuka kwamba hue-

**SURA YA 10**
*a* 1Fa 10:6, 8; Zb 37:30; Lu 4:22; Efe 4:29
*b* Zb 64:2, 8; Met 10:14, 21; Met 14:3
*c* 1Sa 25:10, 11
*d* Met 10:19; Met 15:2
*e* Met 27:1; Mhu 6:12; Yak 4:13, 14
*f* 2Nya 13:7; 2Nya 36:9
*g* Met 31:4, 5
*h* Met 21:25; Met 24:33, 34

**Safu ya 2**
*a* Zb 104:15; Mhu 9:7
*b* Mhu 7:12
*c* Kut 22:28

**SURA YA 11**
*d* Met 22:9
*e* Kum 15:10, 11; Met 19:17; Lu 14:13, 14; Ebr 6:10
*f* Zb 37:21; Lu 6:38; 2Ko 9:7; 1Ti 6:18
*g* Met 20:4
*h* Zb 139:15
*i* Ayu 26:14; Zb 40:5; Mhu 8:17; Ro 11:33
*j* Mhu 9:10; 2Ko 9:6; Kol 3:23
*k* Mhu 5:18; Mhu 8:15

**10:9** * Au labda, “anapaswa kujihadhari nayo.” **10:11** * Tnn., “stadi wa ulimi.” **10:19** * Au “Chakula kimekusudiwa.”

**10:20** * Au “Usimlaani.” # Au labda, “kitandani mwako.” △ Tnn., “kiumbe anayeruka angani.” ⊠ Tnn., “sauti yako.” **11:1** * Au “Sambaza.” **11:2** * Au “janga gani litakalotokea.”

nda siku za giza zikawa nyingi;
yote yatakayokuja ni ubatili.[a]
**9** Shangilia, ewe kijana, wa-
kati ungali kijana, na moyo
wako ushangilie siku za uja-
na wako. Fuata njia za moyo
wako na uende mahali amba-
po macho yako yanakuongo-
za; lakini ujue kwamba Mungu
wa kweli atakuhukumu* kwa
sababu ya mambo hayo yote.[b]
**10** Kwa hiyo ondoa mahangai-
ko moyoni mwako, na ujiepu-
she na mambo yanayodhuru
mwili wako, kwa maana ujana
na upeo wa maisha ni ubatili.[c]

**12** Basi, mkumbuke Muu-
mba wako Mkuu kati-
ka siku za ujana wako,[d] kabla
hazijaja siku za taabu*[e] wala
haijafika miaka utakaposema:
“Siifurahii”; **2** kabla jua na
mwangaza na mwezi na nyo-
ta hazijawa na giza,[f] na ma-
wingu kurudi baada ya* mvua
kubwa; **3** siku ambayo wali-
nzi* wa nyumba wanateteme-
ka,# na wanaume wenye ngu-
vu wanainama, na wanawake
wanaacha kusaga kwa saba-
bu wamekuwa wachache, na
mabibi wanaochungulia madi-
rishani wanaona giza;[g] **4** mi-
lango inayoelekea barabarani
inapokuwa imefungwa, sau-
ti ya jiwe la kusagia inapo-
pungua, mtu anapoamshwa
na mlio wa ndege, na mabinti
wote wanaoimba wanapofi-
fia.[h] **5** Pia, mtu anapoogopa
sehemu zilizo juu, na vitisho
vinapokuwa barabarani. Na
mti wa mlozi unapochanua,[i]
na panzi anapojikokota, na
pilipili inapopasuka, kwa sa-
babu mwanadamu anatembea
kwenda kwenye nyumba yake
ya kudumu[a] na waomboleza-
ji wanatembeatembea baraba-
rani;[b] **6** kabla kamba ya fe-
dha haijaondolewa, na bakuli
la dhahabu kuvunjwa, na mtu-
ngi ulio kwenye chemchemi
kuvunjika, na gurudumu la ta-
ngi la maji kuvunjwa. **7** Ki-
sha mavumbi hurudi ardhini,[c]
mahali yalikotoka, na roho*
hurudi kwa Mungu wa kweli
aliyewapa wanadamu.[d]
**8** “Ubatili mkubwa kupita
wote!” asema mkutanishaji.[e]
“Kila kitu ni ubatili.”[f]
**9** Mkutanishaji hakupata
tu hekima bali pia alie-
ndelea kuwafundisha watu
mambo aliyojua,[g] naye alita-
fakari na kufanya uchunguzi
kamili ili atunge* methali nyi-
ngi.[h] **10** Mkutanishaji alijita-
hidi kutafuta maneno yanayo-
pendeza[i] na kuandika maneno
sahihi ya kweli.
**11** Maneno ya wenye heki-
ma ni kama michokoo ya kuo-
ngozea ng’ombe,[j] na misemo
yao iliyokusanywa ni kama
misumari iliyopigiliwa ikawa
imara; yametolewa na
mchungaji mmoja. **12** Kuhu-
su jambo lingine lolote zaidi
ya hayo, mwanangu, jihadha-
ri: Hakuna mwisho wa kutu-
nga vitabu vingi, na kuvisoma
sana huuchosha sana mwili.[k]
**13** Huu ndio umalizio, baa-
da ya mambo yote kusikiwa:
Mwogope Mungu wa kweli[l] na
ushike amri zake,[m] kwa maa-
na huu ndio wajibu wote wa
mwanadamu.[n] **14** Kwa maa-
na Mungu wa kweli atahuku-
mu kila tendo, kutia ndani kila
jambo lililofichwa, kuwa jema
au baya.[o]

**11:9** * Au “atakufanya uwajibike.” **12:1** * Au “msiba.” **12:2** * Au labda, “yakiwa na.” **12:3** * Au “watunzaji.” # Au “wanatikisika.”

**12:7** * Au “nguvu ya uhai.” **12:9** * Au “apange kwa utaratibu.”

**SURA YA 11**
*a* Mhu 12:1
*b* Mhu 3:17, Mhu 12:14, Ro 2:6
*c* Zb 25:7, 2Ti 2:22

**SURA YA 12**
*d* Zb 71:17, Zb 148:7, 12, Lu 2:48, 49, 2Ti 3:15
*e* Zb 90:10
*f* 1Sa 4:15
*g* Mwa 48:10
*h* 2Sa 19:34, 35
*i* Met 16:31

**Safu ya 2**
*a* Ayu 30:23, Mhu 9:10
*b* Mwa 50:7, 10
*c* Mwa 3:19, Zb 146:4
*d* Mwa 2:7, Ayu 27:3, Ayu 34:14, 15, Zb 104:29, Isa 42:5
*e* 1Fa 8:1
*f* Mhu 1:2, 14
*g* 1Fa 10:1, 3, 1Fa 10:6, 8
*h* 1Fa 4:29, 32, Met 1:1
*i* Met 16:24, Met 25:11
*j* Mdo 2:37, Ebr 4:12
*k* Mhu 1:18
*l* Ayu 28:28, Zb 111:10, Met 1:7
*m* 1Yo 5:3
*n* Kum 6:1, 2, Kum 10:12
*o* Zb 62:12, Mhu 11:9, Mt 12:36, 37, Mdo 17:31, 2Ko 5:10, 1Ti 5:24

# WIMBO WA SULEMANI

YALIYOMO

1 Wimbo wa nyimbo,* ambao ni wa Sulemani:[a]
2 "Unibusu* kwa mabusu ya
kinywa chako,
Kwa maana maonyesho yako ya mapenzi ni bora kuliko divai.[b]
3 Manukato ya mafuta
yako mbalimbali yanapendeza.[c]
Jina lako ni kama mafuta yaliyomiminwa yenye manukato.[d]
Ndiyo sababu wasichana wanakupenda.
4 Nichukue;* acha tukimbie.
Mfalme amenileta katika vyumba vyake vya ndani!
Na tufurahi na kukushangilia.
Na tusifu# maonyesho yako ya mapenzi kuliko divai.
Wana△ haki ya kukupenda.
5 Mimi ni mweusi, lakini
napendeza, enyi mabinti wa Yerusalemu,
Kama mahema ya Kedari,[e] kama vitambaa vya mahema[f] ya Sulemani.
6 Msinikodolee macho kwa
sababu mimi ni mweusi,
Kwa sababu jua limenichoma.
Wana wa mama yangu walinikasirikia;
Walinifanya kuwa mlinzi wa mashamba ya mizabibu,
Lakini sikulinda shamba langu mwenyewe la mizabibu.
7 Niambie, wewe ninayekupenda* sana,
Mahali unapochunga mifugo yako,[a]
Mahali unapoipumzisha wakati wa adhuhuri.
Kwa nini niwe kama mwanamke aliyefunikwa shela#
Kati ya makundi ya wenzako?"
8 "Ikiwa hujui, ewe mwanamke mrembo kuliko wote,
Nenda ufuate nyayo za mifugo
Na uchunge wanambuzi wako karibu na mahema ya wachungaji."
9 "Ewe mpenzi wangu, nakufananisha na farasi jike* kati ya magari ya Farao.[b]
10 Mashavu yako yanavutia kwa mapambo,*
Shingo yako kwa mikufu ya shanga.
11 Tutakutengenezea mapambo* ya dhahabu
Yaliyotiwa vifungo vya fedha."
12 "Mfalme anapokuwa ameketi kwenye meza yake ya mviringo,
Marashi* yangu[c] hunukia.
13 Mpenzi wangu ni kama mfuko wa manemane unaonukia manukato[d]
Unaokaa usiku kucha katikati ya matiti yangu.
14 Mpenzi wangu kwangu mimi ni kama kishada cha maua ya hina[e]

SURA YA 1
a 1Fa 4:29, 32
b Wim 4:10
c Met 27:9 Mhu 9:8 Wim 5:5
d Mhu 7:1
e Zb 120:5 Eze 27:21
f Kut 36:14

Safu ya 2
a Wim 6:3
b 1Fa 10:28 2Nya 1:16, 17 Wim 6:4
c Wim 4:13, 14
d Kut 30:23, 25 Est 2:12 Zb 45:8 Wim 4:6 Wim 5:13
e Wim 4:13

1:1 *Au "Wimbo ulio bora." 1:2 *Anayeongea ni msichana. 1:4 *Tnn., "Nivute nikufuate." #Au "tusimulie." △Yaani, wale wasichana.

1:7 *Au "ambaye nafsi yangu inakupenda." #Tnn., "shela ya maombolezo." 1:9 *Au "farasi jike wangu." 1:10 *Au labda, "kati ya nywele zilizosukwa." 1:11 *Au "mapambo ya duara ya kichwani." 1:12 *Tnn., "Nardo."

Kati ya mashamba ya mi-
zabibu ya En-gedi."[a]
15 "Tazama! Wewe ni
mrembo, mpenzi
wangu.
Tazama! Wewe ni mrembo.
Macho yako ni macho ya
njiwa."[b]
16 "Tazama! Wewe ni
mrembo,* mpenzi wa-
ngu, na unapendeza.[c]
Kitanda chetu kiko kati ya
majani mabichi.
17 Maboriti ya nyumba yetu*
ni mierezi,
Mapau yetu ni miberoshi.

2 "Mimi ni ua la zafarani tu
la mwambao wa pwani,
Yungiyungi la mabo-
ndeni."[d]
2 "Kama yungiyungi katika-
ti ya miiba
Ndivyo alivyo mpenzi wa-
ngu kati ya mabinti."
3 "Kama mtofaa kati ya miti
ya msituni,
Ndivyo alivyo mpenzi
wangu miongoni mwa
wana.
Natamani sana kukaa kati-
ka kivuli chake,
Na tunda lake ni tamu ki-
nywani mwangu.
4 Alinileta katika nyumba
ya karamu,*
Na bendera aliyoweka juu
yangu ilikuwa upendo.
5 Niburudishe kwa keki za
zabibu kavu;[e]
Nilishe matofaa,
Kwa maana naugua kwa
mapenzi.
6 Amenishika shingoni kwa
mkono wake wa kushoto,
Na mkono wake wa kulia
unanikumbatia.[a]
7 Nawaapisha, enyi mabinti
wa Yerusalemu,
Kwa swala[b] na paa jike wa
porini:
Msijaribu kuamsha au ku-
chochea upendo ndani
yangu mpaka utakapoa-
mka wenyewe.[c]
8 Sauti ya mpenzi wangu!
Tazama! Ndiye yule ana-
kuja,
Akipanda milima, akiruka-
ruka juu ya vilima.
9 Mpenzi wangu ni kama
swala, kama paa dume
mchanga.[d]
Yule pale, amesimama
nyuma ya ukuta wetu,
Akichungulia madirishani,
Akitazama kupitia viunzi
vya madirisha.
10 Mpenzi wangu anaongea,
ananiambia:
'Inuka, mpenzi wangu,
Mrembo wangu, njoo twe-
nde zetu.
11 Angalia, majira ya baridi*
yamepita.
Mvua zimekwisha na
kwenda zake.
12 Maua yamechanua
nchini,[e]
Wakati wa kupunguza ma-
tawi umefika,[f]
Na wimbo wa njiwa tetere
unasikiwa katika nchi
yetu.[g]
13 Mtini unaivisha tini zake
za mapema;[h]
Mizabibu inachanua na ku-
nukia manukato.
Inuka, mpenzi wangu,
njoo.

**SURA YA 1**
*a* Yos 15:20, 62; 1Sa 23:29; 2Nya 20:2
*b* Wim 4:1; Wim 5:2
*c* Wim 5:10

**SURA YA 2**
*d* Wim 2:16
*e* 1Sa 30:11, 12

**Safu ya 2**
*a* Wim 8:3
*b* 2Sa 2:18
*c* Wim 3:5; Wim 8:4
*d* Wim 2:17; Wim 8:14
*e* Wim 6:11
*f* Isa 18:5; Yoh 15:2
*g* Yer 8:7
*h* Isa 28:4; Nah 3:12

**1:16** *Au "una sura nzuri." **1:17** *Au "nyumba yetu kubwa." **2:4** *Tnn., "nyumba ya divai."

**2:11** *Au "majira ya mvua."

Mrembo wangu, njoo twe-
nde zetu.
14 Ewe njiwa wangu, kwenye
mapango ya miamba,[a]
Kwenye mashimo ya mli-
mani,
Acha nikuone na kusikia
sauti yako,[b]
Kwa maana sauti yako ina-
vutia na umbo lako lina-
pendeza.'"[c]
15 "Tukamatieni mbweha,
Mbweha wadogo wanaoha-
ribu mashamba ya miza-
bibu,
Kwa maana mashamba
yetu ya mizabibu yame-
chanua."
16 "Mpenzi wangu ni wangu
mimi, na mimi ni wake.[d]
Anachunga kondoo[e] kati
ya mayungiyungi.[f]
17 Mpaka upepo uanze kuvu-
ma* na vivuli kukimbia,
Rudi haraka, ewe mpenzi
wangu,
Kama swala[g] au paa dume
mchanga[h] juu ya milima
inayotutenganisha.#

3 "Nyakati za usiku nikiwa
kitandani mwangu,
Nilimtafuta ninayempe-
nda.*[i]
Nilimtafuta mwanamume
huyo lakini sikumpata.[j]
2 Nitaamka na kuzunguka
jijini;
Barabarani na katika viwa-
nja vya mji,
Acheni nimtafute ninaye-
mpenda.*
Nilimtafuta mwanamume
huyo, lakini sikumpata.

2:17 * Tnn., "siku ianze kupumua." # Au labda, "milima yenye nyufa." Au "milima ya Betheri." 3:1, 2, 4 * Au "yule ambaye nafsi yangu inampenda."

SURA YA 2
a Wim 5:2 Yer 48:28
b Wim 8:13
c Wim 1:5 Wim 6:10
d Wim 7:10
e Wim 1:7
f Wim 2:1 Wim 6:3
g 2Sa 2:18
h Wim 2:9 Wim 8:14

SURA YA 3
i Wim 1:7
j Wim 5:6

Safu ya 2
a Wim 5:7
b Wim 8:2
c Wim 2:7 Wim 8:4
d Kut 30:23, 24 Kut 30:34
e 1Fa 9:22

3 Nilikutana na walinzi wa-
liokuwa wakizunguka
jijini.[a]
Nikawauliza, 'Mmemwona
ninayempenda?'*
4 Mara tu baada ya kuwa-
pita
Nilimpata ninayempenda.*
Nikamshika na sikumwa-
cha aende
Mpaka nilipomleta ndani
ya nyumba ya mama
yangu,[b]
Katika chumba cha ndani
cha aliyenizaa.
5 Nawaapisha, enyi binti za
Yerusalemu,
Kwa swala na paa jike wa
porini:
Msijaribu kuamsha au ku-
chochea upendo ndani
yangu mpaka utakapoa-
mka wenyewe."[c]
6 "Ni nini hiki kinachokuja
kutoka nyikani kama
nguzo za moshi,
Kilicho na manukato ya
manemane na ubani,
Na manukato yote ya
ungaunga yanayouzwa
na wafanyabiashara?"[d]
7 "Tazameni! Ni kochi la Su-
lemani.
Wanaume sitini mashujaa
wanalizunguka,
Miongoni mwa wanaume
mashujaa wa Israeli,[e]
8 Wote wamejihami kwa
upanga,
Wote wamezoezwa kwa aji-
li ya vita,
Kila mmoja wao ana upa-
nga kiunoni
Ili akabiliane na mambo
yanayotisha wakati wa
usiku."

3:3 * Au "yule ambaye nafsi yangu inampenda?"

9 “Ni kochi la kifahari* la
Mfalme Sulemani
Alilojitengenezea kwa
mbao za Lebanoni.[a]
10 Alitengeneza nguzo zake
kwa fedha,
Viegemeo vyake kwa dhahabu.
Kiti chake kwa sufu ya zambarau;
Sehemu yake ya ndani ilipambwa kwa upendo
Na mabinti wa Yerusalemu.”
11 “Tokeni nje, enyi binti za
Sayuni,
Mtazameni Mfalme Sulemani
Amevaa taji la harusi*
ambalo mama yake[b]
alimtengenezea
Siku yake ya harusi,
Siku ambayo moyo wake
ulishangilia.”

4 “Tazama! Wewe ni
mrembo, mpenzi
wangu.
Tazama! Wewe ni mrembo.
Macho yako ni macho ya
njiwa nyuma ya shela
yako.
Nywele zako ni kama kundi la mbuzi
Washukao chini kwenye
milima ya Gileadi.[c]
2 Meno yako ni kama kundi
la kondoo waliokatwa
manyoya sasa hivi
Ambao wametoka kuoshwa,
Wote wamezaa mapacha,
Na hakuna yeyote aliyepoteza watoto wake.
3 Midomo yako ni kama uzi
mwekundu,
Na maneno yako yanapendeza.
Kama kipande cha komamanga
Ndivyo yalivyo mashavu
yako nyuma ya shela
yako.
4 Shingo yako[a] ni kama
mnara wa Daudi,[b]
Uliojengwa kwa safu za
mawe
Na ngao elfu zimetundikwa juu yake,
Ngao zote za mviringo za
wanaume mashujaa.[c]
5 Matiti yako mawili ni
kama paa wawili wachanga,
Mapacha wa paa,[d]
Wanaolisha kwenye mayungiyungi.”
6 “Mpaka upepo uanze kuvuma* na vivuli kukimbia,
Nitakwenda zangu kwenye
mlima wa manemane
Na kwenye kilima cha ubani.”[e]
7 “Wewe ni mrembo kabisa,
mpenzi wangu,[f]
Huna kasoro yoyote.
8 Njoo, bibi harusi wangu,
tuondoke Lebanoni,
Njoo tuondoke Lebanoni.[g]
Shuka kutoka kilele cha
Amana,*
Kutoka kilele cha Seniri,
kilele cha Hermoni,[h]
Kutoka kwenye mapango
ya simba, kutoka kwenye
milima ya chui.
9 Umeuteka moyo wangu,[i]
dada yangu, bibi harusi
wangu,

SURA YA 3
a 1Fa 5:8, 9
b 2Sa 12:24; Met 4:3

SURA YA 4
c Hes 32:1; Kum 3:12; Wim 6:5-7

Safu ya 2
a Wim 1:10
b Ne 3:25; Wim 7:4
c 2Sa 8:7; 2Fa 11:10
d Wim 7:3
e Mhu 2:5
f Wim 4:1
g Kum 3:25
h Kum 3:8, 9; Zb 133:3
i Met 5:18, 19

3:9 *Kochi lililofunikwa ambalo lilitumiwa kuwabeba watu mashuhuri. 3:11 *Au “shada; koja la maua.”
4:6 *Tnn., “siku ianze kupumua.” 4:8 *Au “Milima iliyo ng’ambo ya milima ya Lebanoni.”

Umeuteka moyo wangu
kwa kunitupia jicho
mara moja tu,
Kwa kidani kimoja cha
mkufu wako.
10 Maonyesho yako ya upe-
ndo yanavutia kwelikwe-
li,[a] dada yangu, bibi
harusi wangu!
Maonyesho yako ya upe-
ndo ni bora zaidi kuliko
divai,[b]
Na manukato ya marashi
yako yananukia kuliko
kiungo chochote![c]
11 Midomo yako, bibi harusi
wangu, inadondosha
asali ya sega.[d]
Chini ya ulimi wako kuna
asali na maziwa,[e]
Na manukato ya mavazi
yako ni kama manukato
ya Lebanoni.
12 Dada yangu, bibi harusi
wangu, ni kama bustani
iliyofungwa,
Bustani iliyofungwa,
chemchemi iliyofunikwa
kabisa.
13 Machipukizi* yako ni
paradiso# ya makoma-
manga
Yenye matunda bora kabi-
sa, mimea ya hina na ya
nardo,
14 Nardo[f] na zafarani, kane*[g]
na mdalasini,[h]
Iliyo na miti ya kila aina
ya ubani, manemane, na
udi,[i]
Pamoja na marashi yote
yaliyo bora kabisa.[j]
15 Wewe ni chemchemi ya
bustani, kisima cha maji
safi,
Na vijito vinavyotiririka
kutoka Lebanoni.[a]
16 Amka, ewe upepo wa kas-
kazini;
Ingia, ewe upepo wa ku-
sini.
Pumueni* kwenye bustani
yangu.
Manukato yake na yae-
nee."
"Mpenzi wangu na aje
kwenye bustani yake
Ale matunda yake yaliyo
bora kabisa."

5 "Nimeingia katika bustani
yangu,[b]
Ewe dada yangu, bibi ha-
rusi wangu.
Nimekusanya manemane
yangu na viungo* vya-
ngu.[c]
Nimekula sega langu na
asali yangu;
Nimekunywa divai yangu
na maziwa yangu."[d]
"Kuleni, rafiki zangu wa-
pendwa!
Kunyweni, mlewe maonye-
sho ya upendo!"[e]
2 "Nimelala usingizi, lakini
moyo wangu uko macho.[f]
Ndiyo hiyo sauti ya mpe-
nzi wangu akipiga hodi!"
"Nifungulie, ewe dada ya-
ngu, mpenzi wangu,
Njiwa wangu, mpenzi wa-
ngu asiye na kasoro!
Kwa maana kichwa cha-
ngu kimelowa umande,
Mashungi ya nywele zangu
yamejaa unyevu wa
usiku."[g]
3 "'Nimevua kanzu yangu.
Ni lazima niivae tena?

SURA YA 4
a Wim 7:12
b Wim 1:2, 4
c Est 2:12 Wim 1:12
d Met 16:24
e Wim 5:1
f Yoh 12:3
g Isa 43:24
h Met 7:17
i Zb 45:8
j Kut 30:23, 24 Kut 30:34 Eze 27:2, 22

Safu ya 2
a Yer 18:14

SURA YA 5
b Wim 4:16
c Wim 4:13, 14
d Wim 4:11
e Wim 1:2
f Wim 3:1
g Lu 2:8

4:13 *Au labda, "Ngozi." #Au "bustani." 4:14 *Utete wenye harufu nzuri.

4:16 *Au "Vumeni taratibu." 5:1 *Yaani, vikolezo.

Nimeosha miguu yangu.
Ni lazima niichafue tena?’
4 Mpenzi wangu aliondoa mkono wake kwenye tundu la mlango,
Hisia zangu kumwelekea zikasisimka.
5 Niliinuka ili nimfungulie mpenzi wangu;
Mikono yangu ikadondosha manemane,
Na vidole vyangu manemane ya maji,
Ikadondoka kwenye vitasa vya mlango.
6 Nilimfungulia mpenzi wangu,
Lakini mpenzi wangu alikuwa ameondoka, alikuwa ameenda zake.
Nilitamauka* alipoenda.
Nilimtafuta, lakini sikumpata.[a]
Nikamwita, lakini hakuitika.
7 Nilikutana na walinzi waliokuwa wakizunguka jijini.
Wakanipiga na kunijeruhi.
Walinzi wa kuta wakanivua mtandio wangu.*
8 Nawaapisha, enyi binti za Yerusalemu:
Mkimpata mpenzi wangu,
Mwambieni naugua kwa mapenzi.”
9 “Mpenzi wako ni bora kuliko wapenzi wengine wote jinsi gani,
Ewe mwanamke mrembo kuliko wote?
Mpenzi wako ni bora kuliko mpenzi mwingine yeyote jinsi gani,
Hivi kwamba unatuapisha hivyo?”
10 “Mpenzi wangu anang’aa tena ni mwekundu;
Anavutia zaidi miongoni mwa wanaume elfu kumi.
11 Kichwa chake ni dhahabu, dhahabu bora zaidi.
Mashungi ya nywele zake ni kama majani ya mtende yanayotikisika.*
Nywele zake ni nyeusi kama kunguru.
12 Macho yake ni kama njiwa kando ya vijito vya maji,
Wanaooga ndani ya maziwa,
Wakiwa wameketi kando ya dimbwi lililojaa maji.
13 Mashavu yake ni kama kitalu cha viungo,[a]
Vilima vya mimea yenye manukato.
Midomo yake ni mayungiyungi, yanayodondosha manemane ya maji.[b]
14 Mikono yake ni fito za dhahabu, zilizopambwa kwa krisolito.
Tumbo lake ni pembe ya tembo iliyong’arishwa na kufunikwa kwa yakuti.
15 Miguu yake ni nguzo za marumaru zilizowekwa kwenye vikalio vya dhahabu bora zaidi.
Sura yake ni kama Lebanoni, kama mierezi isiyo na kifani.[c]
16 Kinywa chake* ni utamu mtupu,
Na kila kitu kumhusu kinatamanika.[d]
Huyu ndiye mpenzi wangu, huyu ndiye mpendwa wangu, enyi binti za Yerusalemu.”

SURA YA 5
a Wim 3:1, 3

Safu ya 2
a Wim 6:2
b Wim 1:13
c Zb 92:12
d Wim 2:3

5:6 * Au “Nafsi yangu ilizimia.” 5:7 * Au “shela yangu.”
5:11 * Au labda, “vishada vya tende.” 5:16 * Tnn., “Kaakaa lake.”

6 "Mpenzi wako ameenda wapi,
Ewe mwanamke mrembo kuliko wote?
Mpenzi wako amegeuka na kufuata njia gani?
Acha tukamtafute pamoja nawe."
2 "Mpenzi wangu ameshuka kwenda kwenye bustani yake,
Kwenye kitalu cha mimea ya viungo,
Kuchunga kondoo kwenye bustani
Na kuchuma mayungiyungi.[a]
3 Mimi ni wa mpenzi wangu,
Na mpenzi wangu ni wangu mimi.[b]
Anachunga kondoo kati ya mayungiyungi."[c]
4 "Wewe ni mrembo, kama Tirsa,*[d] mpenzi wangu,[e]
Unapendeza kama Yerusalemu,[f]
Unavutia sana kama majeshi yaliyokusanyika kuzunguka bendera zao.[g]
5 Usinitazame,[h]
Ukinitazama nahangaika.
Nywele zako ni kama kundi la mbuzi
Linaloshuka kwenye miteremko ya Gileadi.[i]
6 Meno yako ni kama kundi la kondoo
Ambao wametoka kuoshwa,
Wote wamezaa mapacha,
Na hakuna yeyote aliyepoteza watoto wake.
7 Kama kipande cha komamanga
Ndivyo yalivyo mashavu yako nyuma ya shela yako.
8 Hata kukiwa na malkia 60
Na masuria 80
Na wasichana wasiohesabika.[a]
9 Lakini kuna mmoja tu ambaye ni njiwa wangu,[b] mpenzi wangu asiye na kasoro.
Binti pekee kwa mama yake.
Yeye ni kipenzi cha mama yake.*
Mabinti wanapomwona, humtangaza kuwa mwenye furaha;
Malkia na masuria humsifu.
10 'Ni mwanamke gani anayeng'aa* kama mapambazuko,
Mrembo kama mwezi mpevu,
Aliye mwangavu kama nuru ya jua,
Mwenye kuvutia sana kama majeshi yaliyokusanyika kuzunguka bendera zao?'"[c]
11 "Nilishuka kwenye bustani ya miti yenye kokwa[d]
Ili nione machipukizi bondeni,
Nione ikiwa mzabibu umechipua
Ikiwa mikomamanga imechanua.
12 Bila kutarajia,
Tamaa yangu ilinifikisha
Kwenye magari ya watu wangu waungwana."*
13 "Rudi, rudi, ewe Mshulami!

SURA YA 6
a Wim 1:7, Wim 2:16
b Wim 7:10
c Wim 2:16
d 1Fa 14:17, 1Fa 15:33
e Wim 1:9
f Zb 48:2
g Wim 6:10
h Wim 1:15, Wim 4:9, Wim 7:4
i Wim 4:1-3

Safu ya 2
a 1Fa 11:1
b Wim 2:14
c Wim 6:4
d Mhu 2:5

6:4 *Au "Jiji Linalopendeza."

6:9 *Tnn., "ndiye aliye safi sana kwa yule aliyemzaa." 6:10 *Tnn., "anayetazama chini." 6:12 *Au "watu wangu walio tayari kusaidia."

Rudi, rudi,
Ili tukutazame!”
“Kwa nini mnamkodolea
macho Mshulami?”[a]
“Yeye ni kama dansi ya ka-
mbi mbili!”*

7 “Miguu yako inapendeza
kwelikweli katika viatu
vyako,
Ewe binti unayeheshimika!
Umbo la mapaja yako ni
kama mapambo,
Kazi ya mikono ya fundi.
2 Kitovu chako ni bakuli la
mviringo.
Kisikose kamwe divai iliyo-
tiwa vikolezo.
Tumbo lako ni rundo la
ngano,
Lililozungukwa na mayu-
ngiyungi.
3 Matiti yako mawili ni
kama paa wawili wa-
changa,
Mapacha wa paa.[b]
4 Shingo yako[c] ni kama
mnara wa pembe ya
tembo.[d]
Macho yako[e] ni kama vidi-
mbwi kule Heshboni,[f]
Karibu na lango la Bath-
rabimu.
Pua yako ni kama mnara
wa Lebanoni,
Unaoelekea Damasko.
5 Kichwa chako kinakuvika
taji kama Karmeli,[g]
Na mashungi ya nywele
zako*[h] ni kama sufu ya
zambarau.[i]
Mfalme ameduwazwa# na
nywele zako ndefu.
6 Wewe ni mrembo kweli-
kweli, nawe unapendeza
sana,
Ewe msichana mpendwa,
unazidi vyote vinavyope-
ndeza!
7 Kimo chako ni kama cha
mtende,
Na matiti yako ni kama vi-
shada vya tende.[a]
8 Nilisema, ‘Nitapanda juu
ya mtende
Nishike vitawi vyake vye-
nye tende.’
Matiti yako na yawe kama
vishada vya mizabibu,
Na pumzi yako inanukia
kama matofaa,
9 Na kinywa chako* kama
divai bora kabisa.”
“Na ishuke taratibu kwa
ajili ya mpenzi wangu,
Itiririke taratibu juu ya mi-
domo ya mpenzi wangu.#
10 Mimi ni wa mpenzi
wangu,[b]
Naye ananitamani.
11 Njoo, ewe mpenzi wangu,
Twende mashambani;
Twende tukapumzike kati
ya mimea ya hina.[c]
12 Tuamke mapema twende
kwenye mashamba ya
mizabibu
Tuone ikiwa mzabibu ume-
chipuka,
Ikiwa maua yamechanua,[d]
Ikiwa mikomamanga ime-
chanua.[e]
Huko nitakuonyesha upe-
ndo wangu.[f]
13 Dudai[g] hutoa harufu yake
nzuri;
Kwenye milango yetu kuna
matunda bora ya kila
aina.[h]
Mapya na pia ya zamani,
Ewe mpenzi wangu, nime-
kuhifadhia.

---

**6:13** *Au “dansi ya Mahanaimu.” **7:5** *Tnn., “kichwa chako.” #Au “ame-tekwa.”

**7:9** *Tnn., “kaakaa lako.” #Tnn., “midomo ya wanaolala usingizi.”

---

**SURA YA 6**
a Wim 1:6

**SURA YA 7**
b Wim 4:5
c Wim 1:10
d Wim 4:4
e Wim 4:1
f Hes 21:25; Yos 21:8, 39
g Isa 35:2
h Wim 6:5
i Est 8:15

**Safu ya 2**
a Wim 7:3; Wim 8:10
b Wim 2:16; Wim 6:3
c Wim 1:14
d Wim 2:13
e Wim 6:11
f Wim 1:2; Wim 4:10
g Mwa 30:14
h Wim 4:16

**8** “Laiti ungekuwa kama ndugu yangu,
Aliyenyonya matiti ya mama yangu!
Ningekukuta nje, ningekubusu.[a]
Na hakuna mtu angenidharau.
**2** Ningekuongoza;
Ningekuleta ndani ya nyumba ya mama yangu,[b]
Aliyenifundisha.
Ningekupa divai iliyotiwa vikolezo unywe,
Maji matamu ya makomamanga.
**3** Angenishika shingoni kwa mkono wake wa kushoto,
Na mkono wake wa kulia ungenikumbatia.[c]
**4** “Nawaapisha, enyi binti za Yerusalemu:
Msijaribu kuamsha au kuchochea upendo ndani yangu mpaka utakapoamka wenyewe.”[d]
**5** “Ni nani huyu anayekuja kutoka nyikani,
Akiwa amemwegemea mpenzi wake?”
“Chini ya mtofaa nilikuamsha.
Hapo ndipo mama yako alipopata uchungu wa kukuzaa.
Hapo ndipo mama yako alipokuzaa kwa uchungu.
**6** Niweke kama muhuri juu ya moyo wako,
Kama muhuri juu ya mkono wako,
Kwa maana upendo una nguvu kama kifo,[e]
Na kama Kaburi,* ujitoaji kamili haukubali kushindwa.
Miale yake ni moto mkali, mwali wa Yah.#[a]
**7** Maji yenye nguvu hayawezi kuuzima upendo,[b]
Wala mito haiwezi kuufagilia mbali.[c]
Kama mtu angejaribu kuuza mali yote nyumbani mwake kwa ajili ya upendo,
Mali hiyo ingedharauliwa* kabisa.”
**8** “Tuna dada mdogo,[d]
Ambaye hana matiti.
Tutamfanyia nini dada yetu
Siku atakapoposwa?”
**9** “Akiwa ukuta,
Tutajenga juu yake mnara wa fedha,
Lakini akiwa mlango,
Tutamziba kwa ubao mpana wa mwerezi.”
**10** “Mimi ni ukuta,
Na matiti yangu ni kama minara.
Kwa hiyo machoni pake nimekuwa
Kama mtu anayepata amani.
**11** Sulemani alikuwa na shamba la mizabibu[e] kule Baal-hamoni.
Aliwakabidhi watunzaji shamba hilo la mizabibu.
Kila mmoja wao alikuwa akileta vipande elfu moja vya fedha kwa ajili ya matunda yake.

SURA YA 8
a Wim 1:2
b Wim 3:4
c Wim 2:6
d Wim 2:7; Wim 3:5
e Yoh 15:13; Efe 5:25; Ufu 12:11

Safu ya 2
a Kum 4:24; 1Yo 4:8
b 1Ko 13:8, 13
c Ro 8:38, 39
d Wim 1:6
e Mhu 2:4

---

**8:6** * Au “Sheoli.” Angalia Kamusi, uku. 2012. # “Yah” ni ufupisho wa jina Yehova. **8:7** * Au labda, “Angedharauliwa.”

12 Nina shamba langu mwenyewe la mizabibu.
Hivyo vipande elfu moja vya fedha ni vyako, Ee Sulemani,
Na vipande mia mbili ni vya wale wanaotunza matunda ya shamba hilo.”
13 “Wewe unayekaa katika bustani,[a]
Rafiki zako wanasikiliza sauti yako.
Acha niisikie.”[a]
14 “Kimbia, mpenzi wangu,
Kimbia mbio kama swala[b]
Au paa dume mchanga
Juu ya milima yenye viungo.”*

SURA YA 8
a Wim 1:6
Wim 6:11

Safu ya 2
a Wim 2:14
b Wim 2:9, 17

8:14 * Au “vikolezo.”

# ISAYA

YALIYOMO

---

1 Maono ambayo Isaya*[a] mwana wa Amozi aliona kuhusu Yuda na Yerusalemu katika siku za Uzia,[b] Yothamu,[c] Ahazi,[d] na Hezekia,[e] wafalme wa Yuda:[f]

2 Sikieni, enyi mbingu, na usikilize, ewe dunia,[g]
Kwa maana Yehova amesema:
“Nimelea wana wakakua,[h]
Lakini wameniasi.[i]

3 Ng’ombe anamjua vizuri aliyemnunua,
Na punda anaijua vizuri hori ya mmiliki wake;
Lakini Israeli hanijui,*[a]
Watu wangu mwenyewe hawatendi kwa uelewaji.”

4 Ole kwa taifa lenye dhambi,[b]
Watu waliolemewa na dhambi,

1:1 * Maana yake “Wokovu wa Yehova.”

1:3 * Au “hamjui bwana wake.”

SURA YA 1
a 2Nya 32:32
b 2Nya 26:22 Isa 6:1
c 2Nya 27:1, 2
d 2Nya 28:1
e 2Nya 29:1, 2 2Nya 32:20
f Mt 1:9
g Zb 50:4
h Kum 1:31
i Kum 4:25, 26 Eze 20:8

Safu ya 2
a Ho 4:6
b Da 9:11

Uzao wa watu waovu,
watoto waliopotoka!
Wamemwacha Yehova;[a]
Wamemvunjia heshima
Mtakatifu wa Israeli;
Wamemgeuzia migongo
yao.
5 Ni wapi mtakapopigwa
tena kwa kuwa mnazidi
kuasi?[b]
Kichwa chote ni kigonjwa,
Na moyo wote ni mgo-
njwa.[c]
6 Kuanzia wayo wa mguu
mpaka kichwani, hakuna
sehemu yenye afya.
Kuna majeraha na michu-
buko na vidonda vilivyo
wazi
—Havijatibiwa* wala ku-
fungwa wala kulainishwa
kwa mafuta.[d]
7 Nchi yenu ni ukiwa.
Majiji yenu yameteketezwa
kwa moto.
Wageni wanaila nchi yenu
mbele ya macho yenu.[e]
Ni kama nchi iliyo ukiwa
iliyoharibiwa kabisa na
wageni.[f]
8 Binti ya Sayuni ameachwa
kama kibanda katika
shamba la mizabibu,
Kama nyumba ya msonge
katika shamba la ma-
tango,
Kama jiji lililozingirwa.[g]
9 Kama Yehova wa majeshi
hangetuachia waokokaji
wachache,
Tungekuwa kama Sodoma,
Na tungefanana na Go-
mora.[h]
10 Sikieni neno la Yehova,
enyi madikteta* wa So-
doma.[i]
Sikilizeni sheria* ya Mu-
ngu wetu, enyi watu wa
Gomora.[a]
11 “Dhabihu zenu nyingi zina
faida gani kwangu?”[b]
asema Yehova.
“Nimetosheka na dhabihu
zenu za kuteketezwa za
kondoo dume[c] na mafuta
ya wanyama waliolishwa
vizuri,[d]
Nami sipendezwi na damu[e]
ya ng’ombe dume wacha-
nga[f] na wanakondoo na
mbuzi.[g]
12 Mnapokuja kusimama
mbele zangu,[h]
Ni nani ambaye amewata-
ka mfanye hivyo,
Mzikanyage-kanyage nyua
zangu?[i]
13 Acheni kuleta matoleo
zaidi ya nafaka yasiyo na
thamani.
Uvumba wenu unanichu-
kiza.[j]
Miezi mipya,[k] sabato,[l]
kuita makusanyiko[m]
—Siwezi kuvumilia matu-
mizi ya nguvu za uchawi[n]
pamoja na kusanyiko
lenu takatifu.
14 Nimechukia* miezi yenu
mipya na sherehe zenu.
Zimekuwa mzigo kwangu;
Nimechoka kuzibeba.
15 Na mnaponyoosha mikono
yenu,
Mimi huficha macho
yangu nisiwaone.[o]
Ingawa mnatoa sala
nyingi,[p]
Mimi sisikilizi;[q]
Mikono yenu imejaa
damu.[r]

SURA YA 1
a Kum 31:16; Yer 2:5
b Yer 5:3
c Ne 9:34, 35; Da 9:8
d Lu 10:34
e Kum 28:33, 63
f 2Fa 18:11
g 2Fa 18:13, 14; Isa 8:7, 8
h Mwa 19:24, 25; Kum 29:22, 23; Ro 9:29
i Mwa 13:13; Isa 3:8, 9

Safu ya 2
a Kum 32:32; Yud 7
b 1Sa 15:22; Met 15:8; Ho 6:6; Mik 6:7
c Kut 29:38
d Law 3:14-16
e Law 17:11
f Law 4:18, 21
g Law 16:5
h Kum 16:16
i Mhu 5:1; Mal 1:8
j Met 21:27; Eze 8:11, 12
k Hes 28:11
l Kut 31:13
m Law 23:2
n Law 19:26
o Met 15:29
p Mt 6:7
q Met 28:9; Isa 59:2; Omb 3:44
r Mik 3:2-4

1:6 *Tnn., “Havijafinywa; Havijatumbu-liwa.” 1:10 *Au “watawala.”

1:10 *Au “mafundisho.” 1:14 *Au “Nafsi yangu imechukia.”

16 Jiosheni, jisafisheni;[a]
Ondoeni matendo yenu maovu mbele za macho yangu;
Acheni kutenda mabaya.[b]
17 Jifunzeni kutenda mema, tafuteni haki,[c]
Mrekebisheni mkandamizaji,
Teteeni haki za yatima,
Nanyi mteteeni mjane."[d]
18 "Sasa, njooni, na tunyooshe mambo kati yetu," asema Yehova.[e]
"Ingawa dhambi zenu ni kama rangi nyekundu,
Zitafanywa kuwa nyeupe kama theluji;[f]
Ingawa ni nyekundu kama kitambaa chekundu,
Zitakuwa kama sufu.
19 Mkionyesha utayari na kusikiliza,
Mtakula vitu vyema vya nchi.[g]
20 Lakini mkikataa na kuasi,
Mtaliwa na upanga,[h]
Kwa maana kinywa cha Yehova kimesema hayo."
21 Jinsi mji mwaminifu[i] umekuwa kahaba![j]
Ulikuwa umejaa haki;[k]
Uadilifu ulikuwa ukikaa ndani yake,[l]
Lakini sasa wauaji wanakaa ndani yake.[m]
22 Fedha yako imekuwa takataka,[n]
Na pombe yako* imechanganywa na maji.
23 Wakuu wako ni wakaidi na wanashirikiana na wezi.[o]
Kila mmoja wao anapenda rushwa na kutafuta zawadi kwa bidii.[p]

1:22 *Au "pombe yako ya ngano."

SURA YA 1
a Yer 4:14
b Isa 55:7
c Mik 6:8
d Kum 10:18, Yer 22:3
e Mik 6:2, Yak 4:8
f Zb 51:7, Isa 44:22, Mik 7:19
g Kum 28:1, 2, Yoe 2:19
h Law 26:33, Met 29:1
i Zb 48:2
j Yer 2:20
k 2Sa 8:15, 1Fa 3:28
l 2Nya 19:9, 10
m Mik 3:1-3, Lu 13:34
n Eze 22:18
o Isa 3:14, Mik 3:9-11
p Kut 23:8

Safu ya 2
a Kut 22:22, Yer 5:28
b Eze 5:13
c Yer 6:29, 30, Yer 9:7, Mal 3:3
d Hes 12:3, 1Sa 12:1, 3, Isa 32:1, Eze 34:23
e Isa 62:1
f Yer 31:11
g Eze 20:38
h 1Fa 9:6, 7
i Eze 6:13
j Isa 65:3, Isa 66:17
k Yer 17:5, 6

Hawawatendei kwa haki mayatima,
Na kesi ya mjane haiwafikii kamwe.[a]
24 Kwa hiyo Bwana wa kweli, Yehova wa majeshi,
Mwenye Nguvu wa Israeli, anasema:
"Ah! Nitawaondoa wapinzani wangu,
Nami nitalipiza kisasi dhidi ya maadui wangu.[b]
25 Nitaugeuza mkono wangu dhidi yako,
Nitayeyusha takataka yako kama kwa sabuni,
Nami nitauondoa uchafu wako wote.[c]
26 Nitawarudisha waamuzi wenu kama mwanzoni
Na washauri wenu kama awali.[d]
Kisha wewe utaitwa Jiji la Uadilifu, Mji Mwaminifu.[e]
27 Sayuni atakombolewa kwa haki,[f]
Na watu wake wanaorudi, kwa uadilifu.
28 Waasi na watenda dhambi watavunjwa pamoja,[g]
Na wale wanaomwacha Yehova watafikia mwisho wao.[h]
29 Kwa maana wataona aibu kwa sababu ya miti mikubwa ambayo mlitamani,[i]
Nanyi mtafedheheka kwa sababu ya bustani* ambazo mlichagua.[j]
30 Kwa maana mtakuwa kama mti mkubwa ambao majani yake yananyauka,[k]

1:29 *Inaonekana ni miti na bustani zilizohusiana na ibada ya sanamu.

Na kama bustani isiyo na
maji.
31 Mwanamume mwenye
nguvu atakuwa kitani,*
Na kazi yake itakuwa che-
che ya moto;
Atateketea motoni pamoja
na kazi yake,
Na hapatakuwa na yeyote
wa kuwazima."

2 Hili ndilo jambo ambalo
Isaya mwana wa Amozi
aliona katika maono kuhusu
Yuda na Yerusalemu:[a]
2 Katika siku za mwisho,*
Mlima wa nyumba ya Ye-
hova
Utaimarishwa kabisa juu
ya vilele vya milima,[b]
Nao utainuliwa juu ya vi-
lima,
Na mataifa yote yatamimi-
nika kwenye mlima huo.[c]
3 Na watu wa mataifa mengi
wataenda na kusema:
"Njooni, twendeni juu kwe-
nye mlima wa Yehova,
Kwenye nyumba ya Mungu
wa Yakobo.[d]
Naye atatufundisha njia
zake,
Nasi tutatembea katika vi-
jia vyake."[e]
Kwa maana sheria itatoka*
Sayuni,
Na neno la Yehova litatoka
Yerusalemu.[f]
4 Atatekeleza hukumu mio-
ngoni mwa mataifa
Na kunyoosha* mambo ku-
husiana na watu wengi.
Watafua panga zao ziwe
majembe ya plau
Na mikuki yao iwe
miundu.[a]
Taifa halitainua upanga
dhidi ya taifa lingine,
Wala hawatajifunza vita
tena kamwe.[b]
5 Enyi nyumba ya Yakobo,
njooni,
Na tutembee katika nuru
ya Yehova.[c]
6 Kwa maana umewaacha
watu wako, nyumba ya
Yakobo,[d]
Kwa sababu wamejaa vitu
vya kutoka Mashariki;
Wanafanya uchawi[e] kama
Wafilisti,
Nao wana watoto wengi wa
wageni.
7 Nchi yao imejaa fedha na
dhahabu,
Na hazina zao hazina ki-
komo.
Nchi yao imejaa farasi,
Na magari yao hayana
idadi.[f]
8 Nchi yao imejaa miungu
ya ubatili.[g]
Wao huinamia kazi ya mi-
kono yao wenyewe,
Kile ambacho vidole vyao
vimetengeneza.
9 Basi mtu huinama chini,
hujishusha chini,
Nawe huwezi kuwasa-
mehe.
10 Ingia ndani ya mwamba,
ujifiche mavumbini
Kwa sababu ya uwepo wa
Yehova unaoogopesha
Na fahari yake kuu.[h]
11 Macho ya mwanadamu
yenye majivuno yatashu-
shwa,
Na kiburi cha wanadamu
kitainama chini.*

1:31 *Nyuzi zinazoshika moto kwa urahisi ambazo zinafanana na kamba. 2:2 *Au "Katika kipindi cha mwisho cha zile siku." 2:3 *Au "mafundisho yatatoka." 2:4 *Au "kurekebisha."

2:11 *Au "kitanyenyekezwa."

SURA YA 2
a Isa 1:1
b Zek 8:3
c Zb 72:1, 8; Zb 86:9; Mik 4:1-3; Hag 2:7; Mdo 10:34, 35
d Zek 8:23
e Isa 54:13
f Isa 51:4

Safu ya 2
a Zb 46:9
b Zb 72:7; Isa 60:18; Mt 26:52
c Isa 60:19, 20
d Kum 31:16, 17
e Kum 18:10
f Kum 17:15, 16
g 2Nya 28:1, 2; 2Nya 33:1, 7
h Kut 20:18

Yehova peke yake ndiye
atakayekwezwa siku
hiyo.
12 Kwa maana hiyo ni siku ya
Yehova wa majeshi.[a]
Itakuja dhidi ya kila mtu
mwenye majivuno na
anayejiinua,
Itakuja dhidi ya kila mtu,
aliyekwezwa au aliye
chini,[b]
13 Dhidi ya mierezi yote ya
Lebanoni ambayo ni mi-
refu na iliyo juu
Na dhidi ya mialoni yote ya
Bashani,
14 Dhidi ya milima yote mi-
refu
Na dhidi ya vilima vyote
virefu,
15 Dhidi ya kila mnara
mrefu na kila ukuta
wenye ngome,
16 Dhidi ya meli zote za Tar-
shishi[c]
Na dhidi ya mashua zote
zinazotamanika.
17 Majivuno ya mwanadamu
yatashushwa,
Na kiburi cha wanadamu
kitainama chini.*
Yehova peke yake ndiye
atakayekwezwa siku
hiyo.
18 Miungu ya ubatili itatowe-
ka kabisa.[d]
19 Na watu wataingia ndani
ya mapango ya miamba
Na ndani ya mashimo
ardhini,[e]
Kwa sababu ya uwepo wa
Yehova unaoogopesha
Na fahari yake kuu,[f]
Anapoinuka ili kuifanya
dunia itetemeke kwa
hofu.
20 Siku hiyo wanadamu wa-
tachukua miungu yao ya
ubatili ya fedha na dha-
habu
Ambayo walijitengenezea
ili waiinamie
Nao watawatupia panya*
na popo,[a]
21 Ili kuingia katika mashimo
yaliyo kwenye miamba
Na ndani ya mipasuko ya
majabali,
Kwa sababu ya uwepo wa
Yehova unaoogopesha
Na fahari yake kuu,
Anapoinuka ili kuifanya
dunia itetemeke kwa
hofu.
22 Kwa faida yenu wenyewe,
acheni kumtumaini
mwanadamu,
Ambaye ni pumzi tu iliyo
katika mianzi ya pua
yake.*
Kwa nini afikiriwe?

3 Kwa maana tazama! Bwa-
na wa kweli, Yehova wa
majeshi,
Anaondoa Yerusalemu na
Yuda kila aina ya tege-
meo na msaada,
Tegemeo lote la kupata
mkate na maji,[b]
2 Mwanamume hodari na
shujaa,
Mwamuzi na nabii,[c] mba-
shiri* na mzee,
3 Mkuu wa 50,[d] mwana-
mume mwenye
kuheshimiwa, na
mshauri,
Mchawi hodari na mlozi
stadi.[e]

SURA YA 2
a Sef 1:4, 7
b Isa 66:16
c 1Fa 10:22; Eze 27:25
d Isa 27:9
e Ufu 6:15
f Isa 2:10; 2Th 1:9

Safu ya 2
a Isa 30:22; Isa 31:7

SURA YA 3
b Law 26:26; Kum 28:49, 51; Yer 37:21; Eze 4:16
c Eze 13:9
d Kut 18:21
e Kum 18:10, 12; Isa 8:19

2:17 * Au "kitanyenyekezwa."

2:20 * Au "wanyama wanaoguguna ambao hula sana." 2:22 * Au "Ambaye pumzi yake iko katika mianzi ya pua yake." 3:2 * Au "mwaguzi."

4 Nitawafanya wavulana
kuwa wakuu wao,
Na watu wanaoyumbayu-
mba* watawatawala.
5 Watu watakandamizana,
Kila mmoja atamkandami-
za mwenzake.[a]
Mvulana atamshambulia
mwanamume mzee,
Na mtu asiyeheshimiwa
sana atamdharau yule
anayeheshimiwa.[b]
6 Kila mmoja atamshika
ndugu yake katika nyu-
mba ya baba yake, na
kusema:
“Wewe una joho—uwe ka-
manda wetu.
Lisimamie rundo hili la
magofu.”
7 Lakini siku hiyo atakataa
akisema:
“Mimi sitakuwa mfunga-
majeraha* wenu;
Sina chakula wala nguo
katika nyumba yangu.
Msiniweke kuwa kamanda
juu ya watu.”
8 Kwa maana watu wa Yeru-
salemu wamejikwaa,
Na watu wa Yuda wamea-
nguka,
Kwa sababu wanampinga
Yehova kwa maneno na
matendo;
Wanatenda kwa ukaidi
mbele za uwepo wake
mtukufu.*[c]
9 Hali ya nyuso zao inatoa
ushahidi dhidi yao,
Nazo zinatangaza dhambi
yao kama Sodoma;[d]
Hawajaribu kuificha.
Ole wao,* kwa maana wa-
najiletea msiba!

3:4 * Au “wasio na msimamo.” 3:7 * Au “tabibu.” 3:8 * Tnn., “machoni pa utukufu wake.” 3:9 * Au “Ole wa nafsi zao.”

SURA YA 3
a Yer 9:4, 5
Mik 3:2, 3
b Law 19:32
c 2Nya 33:1, 6
Eze 9:9
d Mwa 18:20
Isa 1:10
Yud 7

Safu ya 2
a Mhu 8:12
Sef 2:3
b Yer 5:31
Hab 1:4
c Isa 1:23
Yer 5:26-28
Mik 2:1, 2
Mik 6:10
d Mik 3:2, 3

10 Waambie waadilifu
kwamba mambo yata-
waendea vema;
Watathawabishwa kwa
yale wanayotenda.*[a]
11 Ole wake mtu mwovu!
Atapatwa na msiba,
Atatendewa yale ambayo
mikono yake imetenda!
12 Na kuhusu watu wangu,
wasimamizi wao wa kazi
wanawatesa,
Na wanawake huwatawala.
Watu wangu, viongozi
wenu wanawafanya mta-
ngetange,
Nao wanavuruga mwele-
keo wa njia zenu.[b]
13 Yehova anachukua nafasi
yake ili kutoa mashtaka;
Anasimama ili kuwahuku-
mu watu.
14 Yehova atawahukumu wa-
zee na wakuu wa watu
wake.
“Mmeliteketeza kabisa
shamba la mizabibu,
Na vitu mlivyowaibia ma-
skini vimo ndani ya
nyumba zenu.[c]
15 Mnawezaje kuwaponda
watu wangu
Na kusaga nyuso za maski-
ni mavumbini?”[d] asema
Bwana Mwenye Enzi
Kuu, Yehova wa majeshi.
16 Yehova anasema: “Kwa sa-
babu mabinti wa Sayuni
ni wenye majivuno,
Nao wanatembea wakiwa
wameinua vichwa vyao
juu,*
Wakipepesa-pepesa
macho kwa utongozi,

3:10 * Tnn., “Watakula matunda ya matendo yao.” 3:16 * Tnn., “wakiwa wamerefusha shingo (koo) zao.”

wakitembea kwa hatua
fupifupi,
Wakiwa na vikuku vina-
vyotoa milio kwenye
vifundo vya miguu,
17 Yehova pia atawapiga ma-
binti wa Sayuni kwa
upele kichwani,
Na Yehova atafunua wazi
paji la uso wao.[a]
18 Siku hiyo Yehova atao-
ndoa umaridadi wa
bangili zao,
Tepe za kichwani na ma-
pambo yenye umbo la
mwezi mwandamo,[b]
19 Herini,* vikuku, na shela,
20 Vitambaa vya kichwani,
mafurungu, na mavazi
ya kifuani,*
Chupa za marashi# na
hirizi,△
21 Pete za vidole na pete za
puani,
22 Kanzu za sherehe, kanzu
fupi za nje, majoho, na
mikoba,
23 Vioo vya mkononi[c] na
mavazi ya kitani,*
Vilemba na shela.
24 "Badala ya mafuta ya
zeri,[d] kutakuwa na
harufu ya uozo;
Badala ya mshipi, kamba;
Badala ya mtindo maridadi
wa nywele, upara;[e]
Badala ya vazi lenye tha-
mani, nguo ya magunia;[f]
Na alama iliyotiwa mwilini
badala ya urembo.
25 Wanaume wako watauawa
kwa upanga,
Na wanaume wako hodari
watauawa vitani.[g]

3:19 *Au "Kigwe." 3:20 *Au "ukumbuu." #Tnn., "nyumba za nafsi." △Au "kauri zinazovuma zinazotumiwa kama mapambo." 3:23 *Au "nguo za ndani."

SURA YA 3
a Isa 3:24
b Amu 8:26
c Kut 38:8
d Est 2:12
e Mik 1:16
f Omb 2:10
g Omb 2:21

Safu ya 2
a Omb 1:4
b Omb 2:10

SURA YA 4
c Isa 3:25
d Mwa 30:22, 23 Lu 1:24, 25
e Isa 30:23 Yoe 3:18 Zek 9:17
f Kut 32:32, 33
g Eze 36:25
h Eze 22:20-22
i Kut 13:21 Hes 9:15 Zek 2:4, 5
j Zb 121:5
k Isa 25:4

26 Milango yake italia na kuo-
mboleza,[a]
Naye ataketi ardhini kati-
ka hali ya ukiwa."[b]

4 Siku hiyo, wanawake saba
watamkamata mwanamu-
me mmoja,[c] wakisema:
"Tutakula mkate wetu we-
nyewe
Na kuvaa nguo zetu we-
nyewe;
Lakini turuhusu tu tuitwe
kwa jina lako
Ili kuondoa aibu yetu."*[d]
2 Siku hiyo kile ambacho
Yehova atachipusha kitakuwa
kizuri sana na chenye utuku-
fu, na mazao ya nchi yataku-
wa kitu cha kujivunia na ure-
mbo kwa ajili ya waokokaji wa
Israeli.[e] 3 Yeyote atakayeba-
ki Sayuni na kuachwa Yerusa-
lemu ataitwa mtakatifu, wale
wote walio Yerusalemu walioa-
ndikwa kwa ajili ya uzima.[f]
4 Yehova atakapoosha ucha-
fu wa* mabinti wa Sayuni[g] na
kusafisha umwagaji wa damu
wa Yerusalemu kutoka nda-
ni yake kwa roho ya hukumu
na kwa roho ya kuteketeza,#[h]
5 Yehova pia ataumba juu ya
eneo lote la Mlima Sayuni na
juu ya mahali pa makusanyiko
yake wingu na moshi wakati
wa mchana na moto mwanga-
vu unaowaka wakati wa usi-
ku;[i] kwa maana juu ya utu-
kufu wote kutakuwa na maha-
li pa kujificha. 6 Na kutaku-
wa na kibanda chenye kivuli
cha kujikinga na joto wakati
wa mchana,[j] nacho kitakuwa
kimbilio na ulinzi wakati wa
dhoruba na mvua.[k]

4:1 *Yaani, aibu ya kutoolewa na kutokuwa na watoto. 4:4 *Tnn., "kinyesi cha." #Au "kuondoa."

5 Tafadhali, acha nimwimbie mpenzi wangu
Wimbo kuhusu mpenzi wangu na shamba lake la mizabibu.[a]
Mpenzi wangu alikuwa na shamba la mizabibu kwenye kilima kinachozaa sana.
2 Akalilima na kuondoa mawe ndani yake.
Akapanda mzabibu bora mwekundu,
Akajenga mnara katikati yake,
Naye akachimba shinikizo la divai ndani yake.[b]
Kisha akaendelea kutumaini kwamba litazaa zabibu,
Lakini lilizaa zabibu za mwituni peke yake.[c]
3 "Na sasa, enyi wakaaji wa Yerusalemu na watu wa Yuda,
Tafadhali hukumuni kati yangu na shamba langu la mizabibu.[d]
4 Ningelifanyia nini kingine shamba langu la mizabibu
Ambacho bado sijafanya?[e]
Kwa nini, nilipotumaini kwamba litazaa zabibu,
Lilizaa zabibu za mwituni peke yake?
5 Sasa, tafadhali, acheni niwaambie
Kile nitakacholifanyia shamba langu la mizabibu:
Nitaondoa uzio wake,
Nalo litateketezwa kabisa.[f]
Nitaubomoa ukuta wake wa mawe,
Nalo litakanyagwa-kanyagwa.
6 Nami nitalifanya liwe ukiwa;[g]
Halitapunguzwa matawi wala kulimwa.
Litamea vichaka vya miiba na magugu,[a]
Nami nitayaamuru mawingu yasinyeshe mvua yoyote juu yake.[b]
7 Kwa maana shamba la mizabibu la Yehova wa majeshi ni nyumba ya Israeli;[c]
Watu wa Yuda ndilo shamba alilolipenda sana.
Aliendelea kutumaini haki itendwe,[d]
Lakini tazama! kulikuwa na ukosefu wa haki;
Alitumaini uadilifu ufanywe,
Lakini tazama! kulikuwa na kilio cha huzuni."[e]
8 Ole wao wanaounganisha nyumba moja na nyingine[f]
Na wanaounganisha shamba moja na lingine[g]
Mpaka nafasi inapokosekana kabisa
Nanyi mnaishi peke yenu nchini!
9 Yehova wa majeshi ameapa masikioni mwangu
Kwamba nyumba nyingi, ingawa ni kubwa na maridadi,
Zitakuwa kitu cha kutisha,
Bila mkaaji.[h]
10 Kwa maana ekari kumi za* shamba la mizabibu zitazaa kipimo kimoja tu cha bathi,#
Na kipimo kimoja cha homeri# ya mbegu kitazaa efa# moja tu.[i]

SURA YA 5
a Zb 80:8; Isa 5:7; Yer 2:21; Lu 20:9
b Mt 21:33; Mk 12:1
c Ho 10:1
d Mik 6:2
e 2Nya 36:15; Eze 24:13
f Law 26:31, 33; Ne 2:3; Zb 79:1
g Kum 29:22, 23; Yer 25:11; Yer 45:4

Safu ya 2
a Isa 32:13
b Kum 11:16, 17
c Zb 80:8; Yer 12:10
d Mik 6:8
e Kum 15:9
f Mik 2:1, 2
g 1Fa 21:15, 16
h 2Nya 36:20, 21; Isa 27:10
i Kum 28:15, 17; Yoe 1:17

5:10 * Tnn., "viganja kumi vya" # Angalia Nyongeza B14.

11 Ole wao wanaoamka asubuhi na mapema ili wanywe kileo,[a]
Wanaokawia hadi giza linapoingia jioni mpaka divai inapowawasha!
12 Wana kinubi na kinanda,
Tari, filimbi, na divai katika karamu zao;
Lakini hawafikirii utendaji wa Yehova,
Wala hawaioni kazi ya mikono yake.
13 Kwa hiyo watu wangu wataenda uhamishoni
Kwa sababu ya kukosa ujuzi;[b]
Wanaume wao wenye utukufu watakuwa na njaa,[c]
Na watu wao wote watakauka kwa kiu.
14 Kwa hiyo Kaburi* limejipanua#
Nalo limefungua kinywa chake bila kikomo;[d]
Na fahari yake,△ umati wake wenye kelele, na watu wake wanaosherehekea
Hakika watashuka na kuingia ndani yake.
15 Na mwanadamu atainama,
Mwanadamu atashushwa,
Na macho ya wenye majivuno yatashushwa.
16 Yehova wa majeshi atakwezwa kupitia hukumu yake;*
Mungu wa kweli, Aliye Mtakatifu,[e] atajitakasa mwenyewe kupitia uadilifu.[f]
17 Na wanakondoo watalisha kama katika malisho yao;
Wakaaji wageni watakula katika maeneo yenye ukiwa ya wanyama waliolishwa vizuri.
18 Ole wao wanaokokota hatia yao kwa kamba za udanganyifu
Na dhambi yao kwa kamba za gari la kukokotwa;
19 Wale wanaosema: "Na aharakishe kazi yake;
Na ije upesi ili tuione.
Kusudi la* Mtakatifu wa Israeli na litimizwe
Ili tulijue!"[a]
20 Ole wao wanaosema kwamba wema ni uovu na uovu ni wema,[b]
Wale wanaoweka giza badala ya nuru na nuru badala ya giza,
Wale wanaoweka uchungu badala ya utamu na utamu badala ya uchungu!
21 Ole wao walio na hekima katika macho yao wenyewe
Na walio na busara machoni pao wenyewe![c]
22 Ole wao walio hodari katika kunywa divai
Na wanaume walio stadi katika kuchanganya vileo,[d]
23 Wale wanaomwondolea mwovu hatia kwa rushwa[e]
Na wanaomnyima haki mwadilifu![f]
24 Kwa hiyo, kama mwali wa moto unavyoteketeza majani makavu
Na majani makavu yanavyonyauka katika moto,
Mizizi yao wenyewe itaoza,
Na maua yao yatatawanyika kama ungaunga,

SURA YA 5
a Lu 21:34 Ro 13:13
b Isa 27:11 Yer 8:7 Ho 4:6
c Omb 4:9
d Kum 28:63
e Isa 6:3 Ufu 4:8
f Kum 32:4

Safu ya 2
a Yer 5:12 Yer 17:15 Eze 12:22
b Met 17:15 Mal 2:17
c Met 3:7 Ro 12:16
d Met 23:20 Met 31:4, 5
e Kum 16:19 Isa 1:23 Mik 3:11
f 1Fa 21:13 Met 17:15

**5:14** *Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012. #Au "limepanua nafsi yake." △Au "wakuu wake." **5:16** *Au "haki yake."

**5:19** *Au "Uamuzi wa; Shauri la."

Kwa sababu walikataa sheria* ya Yehova wa majeshi,
Na kulidharau neno la Mtakatifu wa Israeli.[a]
**25** Ndiyo sababu hasira ya Yehova inawaka dhidi ya watu wake,
Naye ataunyoosha mkono wake dhidi yao na kuwapiga.[b]
Milima itatetemeka,
Na maiti zao zitakuwa kama takataka barabarani.[c]
Kwa sababu ya hayo yote, hasira yake haijapoa,
Lakini mkono wake bado umenyooshwa ili kupiga.
**26** Ameliinulia ishara* taifa lililo mbali;[d]
Amewapigia mluzi waje kutoka miisho ya dunia;[e]
Na tazama! wanakuja upesi sana.[f]
**27** Hakuna yeyote kati yao aliyechoka wala kujikwaa.
Hakuna yeyote anayesinzia au kulala.
Mshipi ulio kwenye kiuno chao haujalegezwa,
Wala kamba za viatu vyao hazijakatika.
**28** Mishale yao yote ni mikali,
Na pinde zao zote zimepindika.*
Kwato za farasi wao ni kama jiwe gumu lenye makali,
Na magurudumu yao kama upepo wa dhoruba.[g]
**29** Mngurumo wao ni kama wa simba;
Wananguruma kama wanasimba.*[a]
Watanguruma na kukamata mawindo
Na kuyabeba bila mtu wa kuyaokoa.
**30** Siku hiyo watanguruma juu yake
Kama mngurumo wa bahari.[b]
Mtu yeyote anayeitazama nchi ataona giza lenye kutaabisha;
Hata nuru imetiwa giza kwa sababu ya mawingu.[c]

**6** Katika mwaka ambao Mfalme Uzia alikufa,[d] nilimwo-
na Yehova akiwa ameketi kwe-
nye kiti cha ufalme kilicho juu
na kilichoinuliwa,[e] na pindo
za kanzu yake zilijaa hekalu-
ni. **2** Maserafi walikuwa wa-
mesimama juu yake; kila
mmoja wao alikuwa na maba-
wa sita. Kila mmoja aliufuni-
ka uso wake kwa mabawa ma-
wili na alifunika miguu yake
kwa mawili, na kila mmoja
wao aliruka huku na huku kwa
mawili.

**3** Na kila mmoja alimwambia mwenzake:
“Mtakatifu, mtakatifu, mtakatifu ni Yehova wa majeshi.[f]
Dunia yote imejaa utukufu wake.”

**4** Na viegemeo vya milango vikatetemeka kwa sababu ya ile sauti kubwa,* na nyumba ikajaa moshi.[g]

**5** Kisha nikasema: “Ole wangu!

SURA YA 5
a Kum 31:20; 2Fa 17:13, 14; Ne 9:26; Isa 1:4
b Kum 31:16, 17; 2Nya 36:15, 16; Omb 2:2
c Yer 16:4
d Yer 52:4
e Kum 28:49, 50; Yer 5:15
f Yer 4:13
g Hab 1:8

Safu ya 2
a Yer 50:17
b Yer 6:23
c Yer 4:23

SURA YA 6
d 2Nya 26:23
e 1Fa 22:19; Da 7:9
f Kut 15:11; Ufu 4:8
g Ufu 15:8

**5:24** *Au “mafundisho.” **5:26** *Au “nguzo ya ishara.” **5:28** *Au “ziko tayari kupiga mshale.”

**5:29** *Au “wanasimba wenye manyoya marefu shingoni.” **6:4** *Tnn., “sauti ya yule aliyekuwa akiita.”

Kwa maana ni kama nimekufa,*
Kwa maana mimi ni mtu asiye na midomo safi,
Nami ninaishi kati ya watu wasio na midomo safi;[a]
Kwa maana macho yangu yamemwona Mfalme, Yehova wa majeshi mwenyewe!"

**6** Ndipo mmoja wa masera-
fi akaruka kunijia, na mkono-
ni mwake alikuwa na kaa lina-
lowaka[b] alilokuwa amechukua
kwa koleo kutoka kwenye ma-
dhabahu.[c] **7** Akakigusa ki-
nywa changu na kusema:

"Tazama! Hili limeigusa midomo yako.
Hatia yako imeondolewa,
Na dhambi yako imefunikwa."

**8** Kisha nikasikia sauti ya
Yehova ikiuliza: "Nimtume
nani, na ni nani atakayee-
nda kwa ajili yetu?"[d] Nami ni-
kasema: "Mimi hapa! Nitume
mimi!"[e]

**9** Ndipo akasema, "Nenda, uwaambie hivi watu hawa:
'Mtasikia tena na tena,
Lakini hamtaelewa;
Mtaona tena na tena,
Lakini hamtapata ujuzi wowote.'[f]
**10** Ufanye moyo wa watu hawa uwe mgumu,[g]
Yafanye masikio yao yawe mazito,[h]
Na uyafunge kabisa macho yao,
Ili wasione kwa macho yao
Na wasisikie kwa masikio yao,
Ili moyo wao usielewe
Nao wasigeuke na kuponywa."

**11** Ndipo nikauliza: "Ni
mpaka lini, Ee Yehova?" Kisha
akasema:

"Mpaka majiji yabomoke yawe magofu bila mkaaji
Na nyumba zisiwe na watu
Na nchi iharibiwe na kubaki ukiwa;[a]
**12** Mpaka Yehova awaondoe watu na kuwapeleka mbali[b]
Na hali ya ukiwa ya nchi ienee sana.

**13** "Lakini bado kutakuwa
na sehemu ya kumi ndani
yake, nayo itateketezwa tena,
kama mti mkubwa na kama
mwaloni, ambayo inapokatwa
huacha kisiki; mbegu takatifu
itakuwa* kisiki chake."

**7** Sasa katika siku za Ahazi[c]
mwana wa Yothamu mwa-
na wa Uzia, mfalme wa
Yuda, Mfalme Resini wa Si-
ria na Peka[d] mwana wa Re-
malia, mfalme wa Israeli, wa-
lipanda ili kuja kupigana vita
dhidi ya Yerusalemu, lakini
alishindwa* kuliteka.[e] **2** Ha-
bari ikapelekwa kwa nyumba
ya Daudi: "Siria imeungana na
Efraimu."

Na moyo wa Ahazi na moyo wa watu wake ukaanza kutetemeka, kama miti ya msituni inavyotikiswa na upepo.

**3** Kisha Yehova akamwa-
mbia Isaya: "Tafadhali ondo-
ka, wewe na mwana wako
Shear-yashubu,*[f] uende kuku-
tana na Ahazi, kwenye mwi-
sho wa mfereji# wa kidimbwi
cha juu[g] karibu na barabara

---

**SURA YA 6**
a Isa 29:13
b Eze 10:2
c Ufu 8:5
d Mwa 1:26; Yoh 1:1, 2; Yoh 12:41
e Zb 110:3; Mt 4:19, 20
f Yer 5:21; Mt 13:14, 15; Lu 8:9, 10; Mdo 28:25-27
g Eze 3:7
h Yer 6:10; Yoh 3:20

**Safu ya 2**
a 2Nya 36:20, 21; Isa 3:26; Isa 24:1
b 2Fa 25:11

**SURA YA 7**
c 2Fa 16:1, 2
d 2Fa 15:37; 2Nya 28:6
e 2Fa 16:5
f Isa 8:18
g 2Fa 18:17

---

**6:5** *Tnn., "nimenyamazishwa."
**6:13** *Au "uzao mtakatifu utakuwa." **7:1** *Au labda, "walishindwa." **7:3** *Maana yake "Ni Mabaki tu Watakaorudi." #Au "mtaro wa maji."

kuu ya uwanja wa mfuaji wa
nguo. **4** Umwambie, 'Jitahi-
di kuwa mtulivu. Usiogope,
na usivunjike moyo kwa sa-
babu ya haya magogo mawi-
li yanayotoa moshi, kwa saba-
bu ya hasira kali ya Resini na
Siria na mwana wa Remalia.[a]
**5** Kwa maana Siria pamoja na
Efraimu na mwana wa Rema-
lia wamepanga njama ya ku-
kudhuru, wakisema: **6** "Na
tupande dhidi ya Yuda na kui-
rarua* na kuishinda# iwe yetu,
nasi tumweke mwana wa Ta-
beeli kuwa mfalme wake."[b]

**7** "'Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi:

"Haitafanikiwa,
Wala haitatimia.
**8** Kwa maana kichwa cha Siria ni Damasko,
Na kichwa cha Damasko ni Resini.
Katika muda wa miaka 65 tu
Efraimu litavunjwa kabisa na halitakuwa taifa tena.[c]
**9** Kichwa cha Efraimu ni Samaria,[d]
Na kichwa cha Samaria ni mwana wa Remalia.[e]
Msipokuwa na imani thabiti,
Hamtakuwa imara."'"

**10** Yehova akaendelea ku-
mwambia Ahazi: **11** "Mwo-
mbe Yehova Mungu wako[f]
ishara; inaweza kuwa yenye
kina kama Kaburi* au iwe juu
kama anga." **12** Lakini Ahazi
akasema: "Sitaomba, wala si-
tamjaribu Yehova."

**13** Kisha Isaya akasema:
"Tafadhali, sikilizeni, enyi
nyumba ya Daudi. Je, haitoshi
kwamba mnaijaribu subira ya
wanadamu? Je, ni lazima pia
muijaribu subira ya Mungu?[a]
**14** Kwa hiyo Yehova mwenye-
we atawapa ishara: Taza-
ma! Mwanamke kijana* atapa-
ta mimba naye atazaa mwa-
na,[b] na kumwita jina Imanue-
li.#[c] **15** Atakula siagi na asali
kufikia wakati atakapojua ji-
nsi ya kukataa lililo baya na
kuchagua lililo jema. **16** Kwa
maana kabla ya mvulana huyo
kujua jinsi ya kukataa lililo
baya na kuchagua lililo jema,
nchi ya wale wafalme wawili
mnaowahofu itaachwa kabi-
sa.[d] **17** Yehova ataleta dhidi
yako na dhidi ya watu wako
na dhidi ya nyumba ya baba
yako wakati ambao haujawahi
kuonekana tangu Efraimu lili-
pojitenga na Yuda,[e] kwa maa-
na Yeye atamleta mfalme wa
Ashuru.[f]

**18** "Siku hiyo Yehova ata-
wapigia mluzi nzi kutoka ka-
tika vijito vya mbali vya
Mto Nile wa Misri na nyuki
kutoka katika nchi ya Ashu-
ru, **19** nao wote watakuja na
kutua kwenye mabonde yenye
mteremko mkali,* kwenye mi-
pasuko ya miamba, kwenye vi-
chaka vyote vya miiba, na se-
hemu zote za kunyweshea.

**20** "Siku hiyo, kwa kutumia
wembe uliokodiwa kutoka
eneo la ule Mto,* kwa kumtu-
mia mfalme wa Ashuru,[g] Ye-
hova atanyoa kichwa na
nywele za miguu, nao utafagi-
lia mbali ndevu pia.

---

**7:6** *Au labda, "kuishambulia." #Au "bomoa kuta zake." Tnn., "kulipasua." **7:11** *Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012.

**7:14** *Au "Mwanamwali." #Maana yake "Mungu Yuko Pamoja Nasi." **7:19** *Au "makorongo." **7:20** *Yaani, Mto Efrati.

SURA YA 7
a 2Fa 15:30; Isa 8:6, 7
b 2Fa 16:5
c 2Fa 17:6; Ho 1:6
d 1Fa 16:23, 24
e 2Fa 15:27
f Amu 6:36, 37; Isa 37:30; Isa 38:7, 8

Safu ya 2
a 2Nya 36:15, 16
b Isa 9:6; Yoh 1:14; 1Ti 3:16
c Mt 1:23; Lu 1:30-35
d 2Fa 15:29; 2Fa 16:8, 9; Isa 8:3, 4; Isa 17:1
e 1Fa 12:20
f 2Fa 18:13, 14; 2Nya 28:19, 20; Isa 36:1
g 2Fa 16:7

**21** “Siku hiyo mtu atamhi-
fadhi hai ng’ombe mchanga
aliye kundini na kondoo wawi-
li. **22** Na kwa sababu ya wi-
ngi wa maziwa, atakula siagi,
kwa maana kila mtu anayeba-
ki katika nchi atakula siagi na
asali.

**23** “Siku hiyo mahali popo-
te palipokuwa na mizabibu
1,000 yenye thamani ya vipa-
nde 1,000 vya fedha, pataku-
wa na vichaka vya miiba na
magugu peke yake. **24** Watu
wataenda huko wakiwa na mi-
shale na upinde, kwa saba-
bu nchi yote itakuwa vichaka
vya miiba na magugu. **25** Na
milima yote iliyokuwa ikili-
mwa kwa jembe, hutaikaribia
kwa kuogopa vichaka vya mii-
ba na magugu; itakuwa mahali
pa kulisha ng’ombe na mahali
pa kukanyagwa na kondoo.”

**8** Yehova akaniambia: “Chu-
kua bamba kubwa[a] na ua-
ndike juu yake kwa kalamu
ya kawaida,* ‘Maher-shalal-
hash-bazi.’# **2** Nami nihakiki-
she kwamba limethibitishwa
kwa maandishi* na mashahi-
di waaminifu, kuhani Uria[b] na
Zekaria mwana wa Yeberekia.”

**3** Ndipo nikalala na* yule
nabii wa kike,# naye akapa-
ta mimba na baada ya
muda akazaa mwana.[c] Kisha
Yehova akaniambia: “Mwite
jina Maher-shalal-hash-bazi,
**4** kwa maana kabla mvula-
na huyo hajajua jinsi ya kui-
ta, ‘Baba yangu!’ na ‘Mama
yangu!’ mali za Damasko na

**8:1** *Tnn., “kalamu ya mwanadamu anaweza kufa.” #Huenda jina hili linamaanisha “Kuharakisha Kwenda Kwenye Nyara, Kuja Upesi Kwenye Nyara.” **8:2** *Au “limeshuhudiwa.” **8:3** *Tnn., “nikamkaribia.” #Yaani, mke wa Isaya.

nyara za Samaria zitachuku-
liwa mbele ya mfalme wa
Ashuru.”[a]

**5** Yehova akaniambia tena:

**6** “Kwa sababu watu hawa
wamekataa maji ya Shi-
loa* yanayotiririka
polepole[b]
Nao wanamshangilia
Resini na mwana wa
Remalia,[c]

**7** Kwa hiyo tazama! Yehova
ataleta dhidi yao
Maji yenye nguvu na yaliyo
mengi ya ule Mto,*
Mfalme wa Ashuru[d] na
utukufu wake wote.
Atakuja juu ya sakafu zake
zote za vijito
Na kufurika kwenye kingo
zake zote

**8** Na kupita katika nchi yote
ya Yuda.
Atafurika na kuvuka, na
kufika shingoni;[e]
Mabawa yake yaliyonyoo-
shwa yatajaza upana wa
nchi yako,
Ewe Imanueli!”*[f]

**9** Sababisheni madhara,
enyi watu, lakini mtavu-
njwa vipandevipande.
Sikilizeni, nyote mnaotoka
sehemu za mbali za
dunia!
Jitayarisheni kwa ajili ya
vita,* lakini mtavunjwa
vipandevipande![g]
Jitayarisheni kwa ajili ya
vita, lakini mtavunjwa
vipandevipande!

**10** Fanyeni mpango, lakini
utavunjwa!
Semeni mnachotaka, laki-
ni hakitafanikiwa,

**8:6** *Shiloa ulikuwa mfereji wa maji. **8:7** *Yaani, Mto Efrati. **8:8** *Angalia Isa 7:14. **8:9** *Au “Jifungeni viuno.”

SURA YA 8
a Isa 30:8
b 2Fa 16:10
c Isa 8:18

Safu ya 2
a 2Fa 15:29, 2Fa 16:8, 9, 2Fa 17:6, Isa 7:16, Isa 17:1
b 2Fa 17:16, Yer 17:13
c Isa 7:1
d 2Fa 17:5, 2Fa 18:9
e 2Nya 28:19, 20, Isa 7:17, 20, Isa 10:28-32
f Isa 7:14, Mt 1:23
g 2Nya 32:21

Kwa maana Mungu yuko
pamoja nasi!*[a]
11 Kwa mkono wake wenye
nguvu ulio juu yangu, Yehova
aliniambia hivi ili kunionya ni-
sifuate njia ya watu hawa:
12 “Usikiite njama kitu
ambacho watu hawa
wanakiita njama!
Usiogope kitu wanachoo-
gopa;
Usitetemeshwe nacho.
13 Yehova wa majeshi—Yeye
ndiye mnayepaswa ku-
mwona kuwa mtakatifu,[b]
Yeye ndiye mnayepaswa
kumwogopa,
Na Yeye ndiye anayepaswa
kuwatetemesha ninyi.”[c]
14 Atakuwa kama mahali pa-
takatifu,
Lakini kama jiwe la kujigo-
nga juu yake
Na kama mwamba wa kuji-
kwaa juu yake[d]
Kwa nyumba zote mbili za
Israeli,
Kama mtego na kama kitu
kinachonasa
Kwa wakaaji wa Yerusa-
lemu.
15 Wengi wao watajikwaa na
kuanguka na kuvunjwa;
Watanaswa na kuka-
matwa.
16 Funga ule uthibitisho
ulioandikwa,*
Tia muhuri sheria# kati ya
wanafunzi wangu!
17 Nitaendelea kumtarajia*
Yehova,[e] ambaye anauficha
uso wake kutoka kwa nyumba
ya Yakobo,[a] nami nitamtu-
mainia.
18 Tazama! Mimi na wato-
to ambao Yehova amenipa[b] ni
kama ishara[c] na kama miuji-
za katika Israeli kutoka kwa
Yehova wa majeshi, anayekaa
kwenye Mlima Sayuni.
19 Nao wakiwaambia: “Ta-
futeni habari kutoka kwa wale
wanaowasiliana na roho au
wabashiri wanaonong’oneza
na kutoa sauti za chini,” je,
watu hawapaswi kutafuta ha-
bari kutoka kwa Mungu wao?
Je, wanapaswa kutafuta ha-
bari kutoka kwa wafu kwa aji-
li ya walio hai?[d] 20 Badala
yake, wanapaswa kutafuta ha-
bari katika sheria na uthibiti-
sho ulioandikwa!*
Wasiposema kulingana na
neno hili, hawana nuru.#[e]
21 Na kila mtu atapita kati-
ka nchi akiteseka na akiwa
na njaa;[f] na kwa sababu ana
njaa na ghadhabu, atamtu-
kana mfalme wake na Mu-
ngu wake huku akitazama juu.
22 Kisha ataiangalia dunia
na kuona taabu na giza peke
yake, gizagiza na nyakati ngu-
mu, na utusitusi bila mwa-
ngaza.

9 Hata hivyo, utusitusi huo
hautakuwa kama nchi ili-
pokuwa na taabu, kama nya-
kati za zamani nchi ya Zabu-
loni na nchi ya Naftali zilipo-
dharauliwa.[g] Lakini baadaye
Yeye ataifanya iheshimiwe
—njia iliyo kando ya bahari,
katika eneo la Yordani, Galila-
ya ya mataifa.
2 Watu waliokuwa wakite-
mbea gizani
Wameona nuru kuu.

SURA YA 8
a Kum 20:1, Zb 44:3
b Law 10:3, Law 22:32
c Mhu 12:13, Mt 10:28
d Mt 21:42, 44, Lu 20:17, 18, Ro 9:31-33, 1Ko 1:23, 1Pe 2:7, 8
e Zb 33:20

Safu ya 2
a Kum 31:16, 17, Mik 3:4
b Ebr 2:13
c Isa 7:14, 16, Isa 8:3, 4
d Law 20:6, Kum 18:10, 11, Zb 146:4, Mhu 9:5, 10
e Met 4:19
f Kum 28:15, 48

SURA YA 9
g 2Fa 15:29

8:10 *Katika Kiebrania maana ya neno *Imanueli* ni “Mungu yuko pamoja nasi.” Angalia Isa 7:14; 8:8. **8:16, 20** *Au “ushahidi.” **8:16** #Au “mafundisho.” **8:17** *Au “kumsubiri kwa hamu.”

**8:20** #Tnn., “mapambazuko.”

Na wale wanaokaa katika nchi ya kivuli kizito,
Nuru imewaangazia.[a]
3 Umelifanya taifa hilo liwe na watu wengi;
Umefanya shangwe yake iwe kubwa
Wanashangilia mbele zako
Kama watu wanavyoshangilia wakati wa mavuno,
Kama wale wanaogawana nyara kwa shangwe.
4 Kwa maana umeivunjavunja nira ya mzigo wao,
Fimbo iliyo kwenye mabega yao, gongo la msimamizi wa kazi,
Kama katika siku ya Midiani.[b]
5 Kila kiatu cha askari kinachotikisa dunia kinapopiga mwendo
Na kila vazi lililoloweshwa katika damu
Litakuwa kuni kwa ajili ya moto.
6 Kwa maana mtoto amezaliwa kwetu,[c]
Tumepewa mwana
Na utawala* utakaa juu ya bega lake.[d]
Jina lake litakuwa Mshauri wa Ajabu,[e] Mungu Mwenye Nguvu,[f] Baba wa Milele, Mkuu wa Amani.
7 Kwa wingi wa utawala wake*
Na amani, hakutakuwa na mwisho,[g]
Kwenye kiti cha ufalme cha Daudi[h] na juu ya ufalme wake
Ili kuuimarisha kabisa[i] na kuutegemeza
Kupitia haki[j] na uadilifu,[k]
Kuanzia sasa mpaka milele.
Bidii ya Yehova wa majeshi itafanya hayo.
8 Yehova alituma neno dhidi ya Yakobo,
Nalo limekuja dhidi ya Israeli.[a]
9 Na watu wote watalijua
—Efraimu na wakaaji wa Samaria—
Ambao wanasema kwa kiburi chao na mioyo yao yenye dharau:
10 "Matofali yameanguka,
Lakini tutajenga kwa mawe yaliyochongwa.[b]
Mikuyu imekatwa,
Lakini tutaweka mierezi badala yake."
11 Yehova atawainua wapinzani wa Resini dhidi yake
Naye atawachochea maadui wake wachukue hatua,
12 Siria kutoka mashariki na Wafilisti kutoka magharibi,*[c]
Watamnyafua Israeli kwa vinywa vilivyo wazi.[d]
Kwa sababu ya hayo yote, hasira yake haijapoa,
Lakini mkono wake bado umenyooshwa ili kupiga.[e]
13 Kwa maana watu hawajarudi kwa Yule anayewapiga;
Hawajamtafuta Yehova wa majeshi.[f]
14 Yehova atakata kabisa kutoka Israeli
Kichwa na mkia, chipukizi na utete,* katika siku moja.[g]

SURA YA 9
a Mt 4:13-16; Lu 1:78, 79; Lu 2:30-32; Yoh 1:9; Yoh 8:12
b Amu 8:12, 28; Isa 10:26, 27
c Lu 1:35; Lu 2:11
d Mwa 49:10; Zb 2:6; Zek 6:13; Lu 22:29; Ufu 19:16
e Isa 11:2; Mt 7:28, 29; Mt 12:42
f Zb 45:3; Yoh 1:18
g Zb 72:1, 7; Da 2:44
h Lu 1:32, 33
i 2Sa 7:16, 17; Ufu 11:15
j Isa 42:1; Mt 12:18
k Zb 45:6; Isa 32:1; Yer 23:5; Ebr 1:8

Safu ya 2
a 2Fa 17:6
b Amo 5:11
c 2Nya 28:18
d Kum 31:17
e Isa 5:25; Isa 10:4
f 2Fa 17:13, 14; Ho 7:10; Amo 4:6; Amo 5:6
g 2Fa 17:6; Ho 10:15

9:6 *Au "serikali; utawala wa kifalme."
9:7 *Au "serikali yake; utawala wake wa kifalme."
9:12 *Tnn., "kutoka nyuma."
9:14 *Au labda, "tawi la mtende na tete."

**15** Mzee na anayeheshimiwa
sana ndiye kichwa,
Na nabii anayetoa mafu-
ndisho ya uwongo ndiye
mkia.[a]
**16** Wale wanaowaongoza
watu hawa wanawafanya
watangetange;
Na wale wanaoongozwa
wamevurugika.
**17** Ndiyo sababu Yehova
hatawashangilia vijana
wao,
Naye hatawaonyesha re-
hema mayatima wao na
wajane wao;
Kwa sababu wote ni
waasi imani na watenda
maovu[b]
Na kila kinywa kinasema
kwa upumbavu.
Kwa sababu ya hayo yote,
hasira yake haijapoa,
Lakini mkono wake
bado umenyooshwa ili
kupiga.[c]
**18** Kwa maana uovu unawaka
kama moto,
Ukiteketeza vichaka vya
miiba na magugu.
Utawasha moto vichaka
vya msitu,
Navyo vitapanda juu kati-
ka mawingu ya moshi.
**19** Katika ghadhabu ya Yeho-
va wa majeshi
Nchi imewashwa moto,
Na watu watakuwa kuni
kwa ajili ya huo moto.
Hakuna yeyote atakaye-
mhurumia hata ndugu
yake.
**20** Mtu atakata upande wa
kulia
Lakini bado atakuwa na
njaa,
Na mtu atakula upande wa
kushoto
Lakini hatashiba.
Kila mtu atainyafua
nyama ya mkono wake
mwenyewe,
**21** Manase atamnyafua
Efraimu,
Na Efraimu atamnyafua
Manase.
Wote pamoja watapigana
na Yuda.[a]
Kwa sababu ya hayo yote,
hasira yake haijapoa,
Lakini mkono wake
bado umenyooshwa ili
kupiga.[b]

**10** Ole wao wanaotunga
sheria zinazodhuru,*[c]
Ambao sikuzote huandika
amri zinazokandamiza,
**2** Ili kuwanyima maskini
haki zao za kisheria,
Ili kuwanyang'anya haki
watu wa hali ya chini
kati ya watu wangu,[d]
Kuwafanya wajane kuwa
nyara yao
Na kuwapora mayatima![e]
**3** Mtafanya nini katika siku
ya kuadhibiwa,*[f]
Uharibifu utakapokuja ku-
toka mbali?[g]
Mtamkimbilia nani ili ku-
pata msaada[h]
Nanyi mtauacha wapi uta-
jiri# wenu?
**4** Hakuna kinachobaki isi-
pokuwa kujikunyata kati
ya wafungwa
Au kuanguka kati ya wa-
liouawa.
Kwa sababu ya hayo yote,
hasira yake haijapoa,
Lakini mkono wake
bado umenyooshwa ili
kupiga.[i]

SURA YA 9
a Kum 13:1-3
b Kum 4:25, 26
c Isa 5:25

Safu ya 2
a 2Nya 28:6
b Isa 5:25

SURA YA 10
c Law 19:15
Kum 1:16, 17
d Amo 2:7, 8
e Kum 27:19
Yak 1:27
f Ho 9:7
g Kum 28:49, 50
h Ho 5:13
i Isa 5:25
Isa 9:12

**10:1** *Au "masharti yanayodhuru."
**10:3** *Au "kuwajibishwa." #Au "utu-
kufu."

5 “Aha! Mwashuru,[a]
Fimbo ya kuonyesha hasira yangu,[b]
Na gongo lililo mkononi mwao kwa ajili ya shutuma yangu!
6 Nitamtuma yeye dhidi ya taifa lililoasi imani,[c]
Dhidi ya watu walionikasirisha,
Nitamwamuru achukue nyara nyingi na kupora mali nyingi
Na kuzikanyaga kama matope barabarani.[d]
7 Lakini hatataka kufanya hivyo
Na moyo wake hautapanga hila kwa njia hiyo;
Kwa maana moyo wake umeazimia kuangamiza
Kuangamiza kabisa mataifa mengi, si machache.
8 Kwa maana anasema,
‘Je, wakuu wangu wote si wafalme?[e]
9 Je, Kalno[f] si kama tu Karkemishi?[g]
Je, Hamathi[h] si kama Arpadi?[i]
Je, Samaria[j] si kama Damasko?[k]
10 Mkono wangu umeziteka falme za miungu ya ubatili,
Ambazo sanamu zao za kuchongwa zilikuwa nyingi kuliko zile za Yerusalemu na Samaria![l]
11 Je, sitaitendea pia Yerusalemu na sanamu zake
Kama vile nilivyoitendea Samaria na miungu yake ya ubatili?’[m]

12 “Yehova atakapomaliza
kazi yake yote kwenye Mlima
Sayuni na Yerusalemu, ata-
mwadhibu* mfalme wa Ashu-
ru kwa sababu ya moyo wake
wenye dharau na macho yake
yanayotazama kwa kiburi na
majivuno.[a] 13 Kwa maana
anasema,
‘Nitafanya hivyo kwa nguvu za mkono wangu
Na kwa hekima yangu, kwa maana nina hekima.
Nitaiondoa mipaka ya mataifa[b]
Na kupora hazina zao,[c]
Nami nitawatiisha wakaaji kama mwenye nguvu.[d]
14 Kama mtu anayeingiza mkono katika kiota,
Mkono wangu utateka mali za mataifa;
Na kama mtu anayekusanya mayai yaliyoachwa,
Nitaikusanya dunia nzima!
Hakuna atakayepiga mabawa yake au kufungua kinywa chake wala kunong’oneza.’”
15 Je, shoka litajikweza juu ya yule anayelitumia kukata?
Je, msumeno utajikweza juu ya yule anayeutumia kukata?
Je, gongo[e] linaweza kumtikisa yule anayeliinua?
Au je, fimbo inaweza kumwinua yule ambaye hajatengenezwa kwa mbao?
16 Kwa hiyo Bwana wa kweli, Yehova wa majeshi,
Atawafanya watu wake walionenepa wakonde,[f]
Na chini ya utukufu wake atawasha moto mkubwa unaoteketeza.[g]
17 Nuru[h] ya Israeli itakuwa moto,[i]

---

10:12 * Tnn., “nitamwadhibu.”

SURA YA 10
a Mwa 10:9, 11
b 2Fa 17:3; Isa 8:3, 4; Isa 10:24
c 2Fa 17:6
d Kum 28:45, 63; 2Fa 17:22, 23
e 2Fa 18:19, 24
f Amo 6:2
g 2Nya 35:20
h 2Fa 17:24
i 2Fa 19:11, 13
j 2Fa 17:5; 2Fa 18:9, 10
k 2Fa 16:8, 9
l 2Fa 19:17, 18
m 2Fa 18:33, 34; 2Nya 32:16, 19

Safu ya 2
a 2Fa 18:19; 2Fa 18:28, 35
b 2Fa 15:29; 2Fa 17:6; 2Fa 18:11; 1Nya 5:26
c 2Fa 16:8; 2Fa 18:16
d 2Fa 18:19, 25
e Isa 10:5
f 2Nya 32:21
g Isa 30:30, 31
h Zb 84:11
i Isa 9:5; Isa 30:27; Isa 31:8, 9; Nah 1:6

Na Mtakatifu wake mwali
wa moto;
Utawaka na kuteketeza
magugu yake na vichaka
vyake vya miiba kwa
siku moja.
18 Ataondoa kabisa* utukufu
wa msitu wake na shamba lake la matunda;
Itakuwa kama mtu mgonjwa anavyodhoofika.[a]
19 Miti itakayobaki katika
msitu wake
Itakuwa michache sana
hivi kwamba mvulana
ataweza kuihesabu.
20 Siku hiyo watu wa Israeli
waliobaki
Na waliookoka wa nyumba
ya Yakobo
Hawatamtegemea tena
yule aliyewapiga;[b]
Bali watamtegemea Yehova,
Mtakatifu wa Israeli, kwa
uaminifu.
21 Ni watu wachache tu waliobaki watakaorudi,
Watu wa Yakobo waliobaki, watarudi kwa Mungu
Mwenye Nguvu.[c]
22 Kwa maana ingawa watu
wako, ewe Israeli,
Ni kama chembe za mchanga wa bahari,
Ni watu wachache tu waliobaki watakaorudi.[d]
Maangamizi yameamuliwa,[e]
Na haki* itawafunika.[f]
23 Naam, maangamizi yaliyoamuliwa na Bwana
Mwenye Enzi Kuu, Yehova wa majeshi,
Yatatekelezwa katika nchi
yote.[a]

24 Kwa hiyo Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu, Yehova wa ma-
jeshi, anasema: "Msiogope,
watu wangu mnaokaa Sayuni,
kwa sababu ya Mwashuru, ali-
yekuwa akiwapiga kwa fimbo[b]
na kuinua gongo lake dhidi
yenu kama Misri ilivyofanya.[c]
25 Kwa maana kwa muda
mfupi sana shutuma itafika
mwisho; hasira yangu itae-
lekezwa kwenye maangamizi
yao.[d] 26 Yehova wa majeshi
atatikisa mjeledi dhidi yake,[e]
kama aliposhinda Midiani ka-
ndo ya mwamba wa Orebu.[f]
Na gongo lake litakuwa juu ya
bahari, naye ataliinua kama
alivyoitendea Misri.[g]

27 "Siku hiyo mzigo wake
utaondoka juu ya bega
lako,[h]
Na nira yake itaondoka
kwenye shingo yako,[i]
Na nira itavunjwa[j] kwa
sababu ya mafuta."
28 Amekuja Aiathi;[k]
Amepitia Migroni;
Ameweka mizigo yake
huko Mikmashi.[l]
29 Wamevuka kivuko;
Wamekaa Geba usiku
kucha;[m]
Rama inatetemeka, Gibea[n]
ya Sauli imekimbia.[o]
30 Paza sauti yako na
upige mayowe, Ee binti
ya Galimu!
Sikiliza, Ee Laisha!
Ewe maskini Anathothi![p]
31 Madmena amekimbia.
Wakaaji wa Gebimu wametafuta mahali pa
kujificha.
32 Leo hiihii atasimama
Nobu.[q]

---

10:18 *Au "Kuanzia kwenye nafsi hadi kwenye mwili ataondoa." 10:22 *Au "adhabu."

SURA YA 10
a Isa 37:36
b 2Nya 28:20, 21; Ho 5:13; Ho 14:3
c Isa 65:9; Ho 1:10, 11
d Isa 1:9
e Isa 28:22
f Ro 9:27, 28

Safu ya 2
a Kum 28:45, 63
b 2Fa 18:13; Isa 10:5
c Kut 14:3, 9
d 2Fa 19:35
e 2Nya 32:21; Isa 30:32; Nah 3:7
f Amu 7:25; Amu 8:21; Zb 83:11
g Kut 14:21, 27
h Isa 9:4; Nah 1:13
i Isa 14:25
j 2Fa 19:35; Isa 37:35, 36
k Yos 7:2
l 1Sa 13:2; 1Sa 14:31
m Yos 21:8, 17; 2Nya 16:6
n Amu 20:13
o Ho 5:8
p Yos 21:8, 18; Yer 1:1
q 1Sa 22:18, 19

Anautikisia ngumi mlima
wa binti ya Sayuni,
Kilima cha Yerusalemu.
33 Tazama! Bwana wa kweli,
Yehova wa majeshi,
Anakata matawi kwa ki-
shindo kikubwa sana;[a]
Miti mirefu zaidi inakatwa,
Na walio juu wanashu-
shwa.
34 Anapiga vichaka vya msitu
kwa kifaa cha chuma,*
Na Lebanoni utaangushwa
na mwenye nguvu.

11 Na tawi[b] litakua kutoka
kwenye kisiki cha
Yese,[c]
Na chipukizi[d] kutoka kwe-
nye mizizi yake litazaa
matunda.
2 Na roho ya Yehova itatua
juu yake,[e]
Roho ya hekima[f] na ya ue-
lewaji,
Roho ya shauri na ya
nguvu,[g]
Roho ya ujuzi na ya ku-
mwogopa Yehova.
3 Naye atafurahia kumwo-
gopa Yehova.[h]
Hatahukumu kwa mambo
anayoona kwa macho
yake,
Wala kukaripia kulingana
tu na mambo anayosikia
kwa masikio yake.[i]
4 Atawahukumu kwa haki*
watu wa hali ya chini,
Na kwa unyoofu atakaripia
kwa ajili ya wapole wa
dunia.
Ataipiga dunia kwa fimbo
ya kinywa chake[j]
Na kuwaua waovu kwa pu-
mzi# ya midomo yake.[k]
5 Uadilifu utakuwa mshipi
kiunoni mwake,
Na uaminifu mshipi wa
kiuno chake.[a]
6 Mbwamwitu atakaa pamo-
ja na mwanakondoo kwa
muda fulani,[b]
Na chui atalala pamoja na
mwanambuzi,
Na ndama na simba* na
mnyama aliyenoneshwa
wote watakuwa
pamoja;#[c]
Na mvulana mdogo ata-
waongoza.
7 Ng'ombe na dubu wataku-
la pamoja,
Na watoto wao watalala
pamoja.
Simba atakula majani
kama ng'ombe dume.[d]
8 Na mtoto anayenyonya
atacheza juu ya shimo la
swila,
Na mtoto aliyeachishwa
kunyonya atatia mkono
wake juu ya shimo la
nyoka mwenye sumu.
9 Hawatasababisha ma-
dhara yoyote[e]
Wala uharibifu wowote ka-
tika mlima wangu wote
mtakatifu,[f]
Kwa maana kwa hakika
dunia itajaa ujuzi
kumhusu Yehova
Kama maji yanavyoifunika
bahari.[g]
10 Siku hiyo mzizi wa Yese[h]
utasimama kama ishara*
kwa ajili ya mataifa.[i]
Mataifa yatatafuta mwo-
ngozo kutoka kwake,#[j]

10:34 * Au "shoka." 11:4 * Au "uadilifu." # Au "roho."

11:6 * Au "mwanasimba mwenye manyoya marefu shingoni." # Au labda, "Na ndama na simba watakula pamoja." 11:10 * Au "nguzo ya ishara." # Au "Mataifa yatamtafuta."

SURA YA 10
a 2Nya 32:21; Isa 37:36

SURA YA 11
b Zb 132:11; Isa 53:2; Ufu 5:5; Ufu 22:16
c Ru 4:17; 1Sa 17:58; Mt 1:1, 6; Lu 3:23, 32; Mdo 13:22, 23; Ro 15:12
d Yer 23:5; Yer 33:15; Zek 3:8; Zek 6:12
e Isa 42:1; Yoh 1:32; Mdo 10:38
f Lu 2:52
g Isa 9:6
h Ebr 5:7
i Yoh 7:24; Yoh 8:16
j Zb 2:9; Zb 110:2; Ufu 19:11, 15
k 2Th 2:8

Safu ya 2
a Ufu 3:14
b Isa 65:25
c Eze 34:25
d Ho 2:18
e Isa 2:4; Isa 35:9; Isa 60:18; Mik 4:4
f Isa 51:3; Isa 56:7; Isa 65:25
g Zb 22:27; Hab 2:14
h Ro 15:12; Ufu 22:16
i Mwa 49:10; Isa 49:22; Isa 62:10
j Mdo 11:18; Mdo 28:28

Na mahali pake pa kupumzikia patakuwa na utukufu.

11 Siku hiyo Yehova ataunyoosha tena mkono wake,
mara ya pili, ili kuwakomboa
watu wake waliobaki kutoka
Ashuru,[a] kutoka Misri,[b] kuto-
ka Pathrosi,[c] kutoka Kushi,[d]
kutoka Elamu,[e] kutoka Shina-
ri,*[f] kutoka Hamathi, na ku-
toka katika visiwa vya baha-
ri. 12 Atainua ishara* kwa
ajili ya mataifa na kuwaku-
sanya watu wa Israeli[g] walio-
tawanywa, na watu wa Yuda
waliotawanywa atawakusanya
pamoja kutoka katika pembe
nne za dunia.[h]

13 Wivu wa Efraimu utakuwa umetoweka,[i]
Na wale wanaomwonyesha Yuda uadui wataangamizwa.
Efraimu hatamwonea Yuda wivu,
Wala Yuda hatamwonyesha Efraimu uadui.[j]

14 Nao watashuka chini kwa ghafla kwenye miteremko ya* Wafilisti upande wa magharibi;
Wakiwa pamoja watawapora watu wa Mashariki.
Wataunyoosha mkono wao dhidi ya# Edomu[k] na Moabu,[l]
Na Waamoni watakuwa raia wao.[m]

15 Yehova ataigawanya* ghuba ya# bahari ya Misri[n]
Na kuutikisa mkono wake juu ya ule Mto.△[o]

11:11 *Yaani, Babilonia. 11:12 *Au "nguzo ya ishara." 11:14 *Tnn., "bega la." #Au "Mamlaka yao itafika juu ya." 11:15 *Au labda, "ataikausha." #Tnn., "ulimi wa." △Yaani, Mto Efrati.

Kwa pumzi* yake inayounguza ataipiga katika vijito vyake saba,#
Naye atawafanya watu watembee na kuvuka wakiwa wamevaa viatu vyao.

16 Na kutakuwa na barabara kuu[a] kutoka Ashuru kwa ajili ya watu wake waliobaki,[b]
Kama ilivyokuwa kwa ajili ya Israeli siku aliyotoka nchini Misri.

12 Siku hiyo hakika utasema:
"Ninakushukuru, Ee Yehova,
Kwa maana ingawa ulinikasirikia,
Hasira yako ilipoa hatua kwa hatua, nawe ukanifariji.[c]

2 Tazama! Mungu ni wokovu wangu.[d]
Nitamtumaini nami sitaogopa;[e]
Kwa maana Yah* Yehova ni nguvu zangu na uwezo wangu,
Naye amekuwa wokovu wangu."[f]

3 Mtateka maji kwa kushangilia
Kutoka kwenye chemchemi za wokovu.[g]

4 Na siku hiyo mtasema:
"Mshukuruni Yehova, liitieni jina lake,
Yajulisheni mataifa matendo yake![h]
Tangazeni kwamba jina lake limekwezwa.[i]

11:15 *Au "roho." #Au labda, "ataipiga iwe mito saba." 12:2 *"Yah" ni ufupisho wa jina Yehova.

SURA YA 11
a Isa 11:16
b Isa 27:13; Yer 44:28; Mik 7:12
c Yer 44:15
d Sef 3:10
e Da 8:2
f Isa 66:19
g Ezr 1:2, 3; Isa 49:22; Isa 62:10
h Zb 147:2; Isa 66:20
i 2Nya 30:1, 10; Yer 31:6
j Yer 3:18; Eze 37:16, 19; Ho 1:11
k Amo 9:11, 12; Oba 18
l Isa 25:10
m Yer 49:2
n Kut 14:22
o Mwa 15:18

Safu ya 2
a Isa 19:23; Isa 27:13; Isa 35:8; Isa 40:3; Isa 57:14; Yer 31:21
b Ezr 1:2, 3

SURA YA 12
c Kum 30:3; Zb 30:5; Zb 85:1; Zb 126:1; Isa 40:2; Isa 66:13
d Isa 45:17
e Isa 26:4
f Zb 118:14; Ho 1:7
g Isa 49:10
h 1Nya 16:8; Zb 105:1, 2
i Kut 15:2

5 Mwimbieni sifa* Yehova[a]
kwa maana ametenda
mambo makuu.[b]
Jambo hilo na litangazwe
duniani kote.
6 “Paza sauti na upige ke-
lele kwa shangwe, ewe
mkaaji* wa Sayuni,
Kwa maana Mtakatifu wa
Israeli ni mkuu katikati
yako.”

13 Tangazo dhidi ya Ba-
biloni,[c] ambalo Isaya[d]
mwana wa Amozi aliona kati-
ka maono:
2 “Simamisheni ishara*[e] juu
ya mlima wa miamba isi-
yo na kitu.
Wapazieni sauti, wapu-
ngieni mkono,
Ili waingie katika milango
ya watu wenye vyeo.
3 Nimewapa amri wale
ambao nimewaweka
rasmi.*[f]
Nimewaita mashujaa wa-
ngu ili kuonyesha hasira
yangu,
Watu wangu wanaoshangi-
lia kwa majivuno.
4 Sikilizeni! Umati milimani;
Ni kama sauti ya watu
wengi sana!
Sikilizeni! Ghasia za
falme,
Za mataifa yaliyokusanyi-
ka pamoja![g]
Yehova wa majeshi anaku-
sanya jeshi kwa ajili ya
vita.[h]
5 Wanakuja kutoka nchi ya
mbali,[i]
Kutoka mwisho wa
mbingu,
Yehova na silaha za gha-
dhabu yake,
Ili kuiangamiza dunia
yote.[a]
6 Ombolezeni kwa sauti,
kwa maana siku ya Yeho-
va iko karibu!
Itakuja kama maangamizi
kutoka kwa Mweza-Yote.[b]
7 Ndiyo maana mikono yote
italegea,
Na moyo wa kila mwana-
damu utayeyuka kwa
woga.[c]
8 Watu wameshikwa na wa-
siwasi.[d]
Wanafurukuta na kushi-
kwa na uchungu,
Kama mwanamke ana-
yezaa.
Wanatazamana kwa hofu,
Wakiwa na nyuso zinazo-
waka kwa maumivu.
9 Tazama! Siku ya Yehova
inakuja,
Ikiwa na ukali na ghadha-
bu na hasira inayowaka,
Ili kuifanya nchi iwe kitu
cha kutisha,[e]
Na kuwaangamiza wate-
nda dhambi wa nchi
kutoka ndani yake.
10 Kwa maana nyota za mbi-
nguni na makundi yake
ya nyota*[f]
Hazitatoa nuru yake;
Jua litakuwa na giza lina-
pochomoza,
Nao mwezi hautatoa mwa-
nga wake.
11 Nitaiadhibu* dunia
inayokaliwa kwa sababu
ya ubaya wake,[g]

SURA YA 12
a Zb 149:3
b Zb 98:1

SURA YA 13
c Yer 25:12; Yer 50:1-3; Ufu 18:2
d Isa 1:1
e Yer 51:12; Yer 51:27, 28
f Isa 45:1
g Da 5:28
h Yer 50:15
i Yer 50:9; Yer 51:28

Safu ya 2
a Yer 51:11
b Isa 13:18; Yer 50:13
c Yer 50:43
d Da 5:6
e Yer 50:23, 29
f Ayu 9:9; Ayu 38:31; Amo 5:8
g Zb 137:8; Yer 51:37; Ufu 18:2

**12:5** *Au “Mpigieni muziki.” **12:6** *Tnn., “mkaaji wa kike.” Usemi huu unarejelea wakaaji wote kuwa kama mwanamke. **13:2** *Au “nguzo ya ishara.” **13:3** *Tnn., “watu wangu waliotakaswa.”

**13:10** *Tnn., “na Kesili zao,” labda maneno haya yanarejelea kundi la nyota la Orioni na makundi mengine ya nyota yaliyo karibu. **13:11** *Au “Nitaiwajibisha.”

Na waovu kwa sababu ya
uovu wao.
Nitakikomesha kiburi cha
wenye kimbelembele,
Nami nitayashusha maji-
vuno ya waonevu.[a]
12 Nitamfanya mwanadamu
anayeweza kufa kuwa
haba kuliko dhahabu
safi,[b]
Na wanadamu kuwa haba
kuliko dhahabu ya Ofiri.[c]
13 Ndiyo maana nitazifanya
mbingu zitetemeke
Na dunia itatikiswa itoke
mahali pake[d]
Kwa sababu ya ghadhabu
ya Yehova wa majeshi ka-
tika siku ya hasira yake
inayowaka.
14 Kama swala anayewindwa
na kama kondoo wasio
na mtu wa kuwakusanya
Kila mtu atarudi kwa watu
wake mwenyewe;
Kila mtu atakimbilia nchi
yake mwenyewe.[e]
15 Yeyote atakayepatikana
atachomwa kwa silaha,
Na yeyote atakayeka-
matwa atauawa kwa
upanga.[f]
16 Watoto wao watavunjwa
vipandevipande mbele
ya macho yao,[g]
Nyumba zao zitaporwa,
Na wake zao watabakwa.
17 Tazama, ninawainua Wa-
medi dhidi yao,[h]
Ambao hawaioni fedha
kuwa kitu
Na ambao hawapendezwi
na dhahabu.
18 Pinde zao zitawavunjavu-
nja vijana;[i]
Hawatausikitikia uzao wa
tumbo
Wala kuwahurumia wa-
toto.
19 Na Babiloni, ufalme wenye
utukufu zaidi,*[a]
Uzuri na fahari ya Wakal-
dayo,[b]
Litakuwa kama Sodoma
na Gomora yalipoanga-
mizwa na Mungu.[c]
20 Halitakaliwa kamwe,
Wala halitakuwa makao ya
watu kwa vizazi vyote.[d]
Hakuna Mwarabu atakaye-
piga hema lake huko,
Na hakuna wachungaji wa-
takaopumzisha mifugo
yao huko.
21 Viumbe wa jangwani wa-
talala huko;
Nyumba zao zitajaa
bundi-tai.
Mbuni watakaa huko,[e]
Mbuzi wa mwituni* wata-
rukaruka huko.
22 Wanyama wanaopiga ma-
yowe watalia kwa sauti
katika minara yake,
Na mbwamwitu katika ma-
jumba yake ya kifahari.
Wakati wake umekaribia,
na siku zake hazitarefu-
shwa."[f]

14 Kwa maana Yehova ata-
mwonyesha rehema Ya-
kobo,[g] naye atawachagua tena
Waisraeli.[h] Atawafanya wai-
shi* katika nchi yao,[i] na wa-
kaaji wageni watajiunga nao
na kushikamana na nyumba
ya Yakobo.[j] 2 Na watu wata-
wachukua na kuwaleta mahali
pao wenyewe, na nyumba ya
Israeli itawamiliki katika nchi
ya Yehova wakiwa watumishi
wa kiume na wa kike;[k] nao wa-

**13:19** * Au "pambo la falme." **13:21** * Au labda, "Na roho waovu walio kama mbuzi." **14:1** * Au "Atawapumzisha."

SURA YA 13
a Yer 50:29; Da 5:22, 23
b Yer 50:30; Yer 51:3, 4
c 1Fa 10:11
d Yer 51:29
e Yer 50:16
f Yer 51:3, 4
g Zb 137:8, 9
h Isa 21:2; Yer 50:9; Yer 51:11; Da 5:30, 31
i Yer 50:14

Safu ya 2
a Isa 47:5; Da 4:30
b Isa 47:1
c Mwa 19:24, 25; Yer 50:40
d Yer 50:3, 13; Yer 51:29, 37; Ufu 18:21
e Ufu 18:2
f Yer 51:33

SURA YA 14
g Law 26:42
h Zek 1:17
i Kum 30:1-3; Isa 66:20; Yer 24:6; Eze 36:24
j Isa 56:6, 7; Isa 60:3; Zek 8:22, 23
k Isa 61:5; Zek 2:8, 9

tawateka wale waliokuwa wa-
mewateka, nao watawatiisha
wale waliokuwa wakiwalazimi-
sha kufanya kazi.*
3 Siku ambayo Yehova ata-
kupumzisha kutokana na
uchungu wako na kutokana na
msukosuko wako na kutoka-
na na utumwa mgumu uliowe-
kwa chini yake,[a] 4 utaisema
methali* hii dhidi ya mfalme
wa Babiloni:

"Jinsi yule anayewalazimisha wengine kufanya kazi# alivyofikia mwisho wake!
Jinsi ukandamizaji ulivyokwisha![b]
5 Yehova ameivunja fimbo ya waovu,
Gongo la watawala,[c]
6 Yule anayewapiga watu kwa hasira kwa mapigo yasiyokoma,[d]
Yule anayeyatiisha mataifa kwa hasira kwa mateso yasiyoisha.[e]
7 Dunia nzima imepumzika sasa, haina usumbufu.
Watu wanapaza sauti kwa shangwe.[f]
8 Hata miberoshi inakushangilia,
Pamoja na mierezi ya Lebanoni.
Inasema, 'Tangu ulipoanguka,
Hakuna mkataji wa miti anayekuja kutukata.'
9 Hata Kaburi* chini limevurugika
Ili likupokee utakapoingia.
Kwa sababu yako, linawaamsha wale waliokufa ambao hawana uwezo,
Viongozi wote wa dunia wanaokandamiza.*
Linawafanya wafalme wote wa mataifa wasimame kutoka kwenye viti vyao vya ufalme.
10 Wote wanaanza kusema na kukuambia,
'Je, wewe pia umedhoofika kama sisi?
Je, umekuwa kama sisi?
11 Kiburi chako kimeshushwa chini mpaka Kaburini,*
Sauti ya vinanda vyako.[a]
Funza wametandikwa chini yako kama kitanda,
Na blanketi lako ni minyoo.'
12 Jinsi ulivyoanguka kutoka mbinguni,
Ewe unayeng'aa, mwana wa mapambazuko!
Jinsi ulivyokatwa ukaangushwa duniani,
Wewe uliyeyashinda mataifa![b]
13 Ulisema moyoni mwako, 'Nitapanda juu mbinguni.[c]
Nitakiinua kiti changu cha ufalme juu ya nyota za Mungu,[d]
Nami nitaketi juu ya mlima wa mkutano,
Katika sehemu za mbali zaidi za kaskazini.[e]
14 Nitaenda juu ya mawingu;
Nitajifananisha na Aliye Juu Zaidi.'
15 Badala yake, utashushwa chini mpaka Kaburini,*
Katika sehemu zenye kina zaidi za shimo.
16 Wale wanaokuona watakukodolea macho;

SURA YA 14
a Ezr 3:1; Ezr 9:8; Yer 30:10
b Yer 50:23
c Zb 125:3
d 2Nya 36:17; Yer 50:17
e Hab 1:6; Zek 1:15
f Zb 126:2; Isa 49:13; Yer 51:48; Ufu 18:20

Safu ya 2
a Ufu 18:22
b 2Nya 36:17; Yer 51:7; Eze 29:19; Da 5:18, 19
c Isa 47:7; Da 4:30
d Da 5:22, 23
e Zb 48:1, 2

14:2 *Au "wasimamizi wao wa kazi." 14:4 *Au "dhihaka." #Au "msimamizi wa kazi." 14:9, 11, 15 *Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012.

14:9 *Tnn., "Mbuzi dume wote wa dunia wanaokandamiza."

Watakuchunguza kwa makini, wakisema,
'Je, huyu ndiye yule
mtu aliyekuwa akiitikisa dunia,
Aliyekuwa akizitetemesha falme,[a]
17 Aliyeifanya dunia inayokaliwa iwe kama nyika
Na kuyapindua majiji yake,[b]
Aliyekataa kuwaruhusu wafungwa wake waende nyumbani?'[c]
18 Wafalme wengine wote wa mataifa,
Naam, wote, wamelala chini katika utukufu,
Kila mmoja katika kaburi lake* mwenyewe.
19 Lakini wewe, umetupwa bila kaburi,
Kama chipukizi* lililochukiwa,
Ukiwa umevishwa watu waliouawa kwa kuchomwa upanga,
Wanaoshuka chini kwenye mawe ya shimoni,
Kama mzoga uliokanyagiwa chini kwa miguu.
20 Hutaungana nao kaburini,
Kwa maana uliiharibu nchi yako mwenyewe,
Uliwaua watu wako mwenyewe.
Uzao wa watenda maovu hautatajwa tena kamwe.
21 Tayarisheni ubao wa kuwachinjia wanawe
Kwa sababu ya hatia ya mababu zao,
Ili wasiinuke na kuimiliki dunia
Na kuyajaza majiji yao katika nchi."

14:18 *Tnn., "nyumba yake." 14:19 *Au "tawi."

SURA YA 14
a Yer 51:25
b 2Fa 25:21 Isa 64:10
c 2Fa 24:12, 14 2Fa 25:11

Safu ya 2
a Isa 43:14 Yer 50:25 Yer 51:56
b Yer 51:62
c Isa 13:1, 21 Yer 50:35, 39 Ufu 18:2
d 2Nya 32:21, 22 Isa 30:31 Isa 31:8 Isa 37:36, 37
e Isa 10:24
f Zb 33:11 Met 19:21 Met 21:30 Isa 46:11
g 2Nya 20:5, 6 Isa 43:13
h 2Fa 16:20 2Nya 28:27

22 "Nitainuka dhidi yao,"[a] asema Yehova wa majeshi.
"Nami nitafuta kabisa kutoka Babiloni jina na watu waliobaki na watoto na wazao,"[b] asema Yehova.
23 "Nami nitamfanya kuwa makao ya nungunungu na eneo lenye umajimaji, nami nitamfagia kwa ufagio wa maangamizi,"[c] asema Yehova wa majeshi.
24 Yehova wa majeshi ameapa hivi:
"Kama nilivyokusudia, ndivyo itakavyotukia,
Na kama nilivyoamua, ndivyo itakavyotimia.
25 Nitamponda Mwashuru katika nchi yangu
Nami nitamkanyagakanyaga kwenye milima yangu.[d]
Nira yake itaondolewa juu yao,
Na mzigo wake utaondolewa juu ya bega lao."[e]
26 Hili ndilo jambo lililoamuliwa* dhidi ya dunia yote,
Na huu ndio mkono ulionyooshwa# dhidi ya mataifa yote.
27 Kwa maana Yehova wa majeshi ameamua,
Na ni nani anayeweza kulizuia?[f]
Mkono wake umenyooshwa,
Ni nani anayeweza kuurudisha nyuma?[g]
28 Katika mwaka ambao Mfalme Ahazi alikufa,[h] tangazo hili lilitolewa:
29 "Usishangilie, ewe Ufilisti, yeyote kati yenu,

14:26 *Tnn., "Hili ndilo shauri lililotolewa." #Au "ulio tayari kupiga."

Kwa sababu tu gongo la
yule anayewapiga lime-
vunjwa.
Kwa maana kwenye mzizi
wa nyoka[a] atatoka nyoka
mwenye sumu,[b]
Na uzao wake utakuwa
nyoka wa moto arukaye.*
30 Huku wazaliwa wa kwanza
wa watu wa hali ya chini
wakila
Na maskini wakilala kwa
usalama,
Nitauua mzizi wako kwa
njaa kali,
Na kile kitakachobaki kwa-
ko kitauawa.[c]
31 Omboleza kwa sauti, ewe
lango! Paza kilio, ewe jiji!
Ninyi nyote mtavunjika
moyo, ewe Ufilisti!
Kwa maana moshi unakuja
kutoka kaskazini,
Na hakuna wavivu katika
vikosi vyake."
32 Watawajibuje wajumbe wa
taifa lile?
Kwamba Yehova ameuwe-
ka msingi wa Sayuni,[d]
Na kwamba watu wa hali
ya chini kati ya watu
wake watakimbilia ndani
yake.

15 Tangazo dhidi ya Moabu:[e]
Kwa sababu limeha-
ribiwa kwa usiku mmoja,
Jiji la Ari[f] la Moabu lime-
nyamazishwa.
Kwa sababu limeharibiwa
kwa usiku mmoja,
Jiji la Kiri[g] la Moabu lime-
nyamazishwa.
2 Amepanda mpaka kwenye
Nyumba* na mpaka Di-
boni,[h]
Kwenye mahali pa juu ili
kulia.
Moabu inaombolezea
Nebo[a] na Medeba.[b]
Kila kichwa kimenyolewa
upara,[c] ndevu zote zime-
nyolewa.[d]
3 Wamevaa nguo za ma-
gunia katika barabara
zake.
Kwenye paa zao na katika
viwanja vyao vya jiji,
wote wanaomboleza kwa
sauti;
Wanashuka chini wakilia.[e]
4 Heshboni na Eleale[f] wana-
lia kwa sauti;
Sauti yao inasikika mpaka
Yahazi.[g]
Ndiyo sababu watu wenye
silaha wa Moabu wanae-
ndelea kupaza sauti.
Anatetemeka.*
5 Moyo wangu unamlilia
Moabu.
Wakimbizi wake wameki-
mbia mpaka Soari[h] na
Eglath-shelishiya.[i]
Kwenye njia inayopanda
kwenda Luhithi wanalia
wakipanda;
Kwenye njia ya kwenda
Horonaimu wanalia kwa
sauti kwa sababu ya
msiba.[j]
6 Kwa maana maji ya Nimri-
mu yamekuwa ukiwa;
Majani mabichi yame-
kauka,
Majani yamekwisha na ha-
kuna chochote kibichi
kilichobaki.
7 Ndiyo sababu wanabeba
kilichobaki katika ma-
ghala yao na utajiri
wao;

**SURA YA 14**
a 2Nya 26:3, 6
b 2Fa 18:1, 8
c Yer 47:1; Eze 25:16; Yoe 3:4; Amo 1:6-8; Sef 2:4; Zek 9:5
d Zb 48:1-3; Zb 87:1, 2; Zb 132:13, 14

**SURA YA 15**
e Yer 9:25, 26; Eze 25:11
f Hes 21:28; Kum 2:9
g 2Fa 3:24, 25; Yer 48:31
h Yer 48:18

**Safu ya 2**
a Yer 48:1
b Hes 21:30; Yos 13:15-17
c Kum 14:1
d Yer 48:36, 37
e Yer 48:38
f Hes 32:37; Isa 16:9
g Amu 11:20
h Mwa 13:10
i Yer 48:34
j Yer 48:3, 5

**14:29** * Au "nyoka mwenye sumu anayerukaruka." **15:2** * Au "Hekalu."

**15:4** * Au "Nafsi yake inatetemeka."

Wanavuka bonde* la mie-
rebi.
8 Kwa maana kilio kinasi-
kika katika eneo lote la
Moabu.[a]
Maombolezo yanafika
Eglaimu;
Maombolezo yanafika
Beer-elimu.
9 Kwa maana maji ya Dimo-
ni yamejaa damu,
Nami nina mengi zaidi kwa
ajili ya Dimoni:
Simba kwa ajili ya watu wa
Moabu wanaoponyoka
Na kwa ajili ya wale wa-
naobaki nchini.[b]

16 Pelekeni kondoo dume
kwa mtawala wa nchi,
Kutoka Sela kupitia nyi-
kani
Mpaka kwenye mlima wa
binti ya Sayuni.
2 Kama ndege aliyefukuzwa
kwenye kiota chake,[c]
Ndivyo mabinti wa Moabu
watakavyokuwa kwenye
vivuko vya Arnoni.[d]
3 "Toeni shauri, tekelezeni
uamuzi.
Fanya kivuli chako cha
adhuhuri kiwe kama
usiku.
Wafiche waliotawanyika
na usiwasaliti wale wa-
naokimbia.
4 Watu wangu waliotawanyi-
ka na wakae ndani yako,
Ee Moabu.
Uwe maficho kwao kwa sa-
babu ya mwangamizaji.[e]
Mkandamizaji ataufikia
mwisho wake,
Uharibifu utafikia mwisho,
Na wale wanaowakanyaga
wengine wataangamia
kutoka duniani.
5 Kisha kiti cha ufalme ki-
taimarishwa kabisa
katika upendo mshika-
manifu.
Yule anayekikalia katika
hema la Daudi atakuwa
mwaminifu;[a]
Atahukumu kwa haki
na kutekeleza uadilifu
upesi."[b]
6 Tumesikia kuhusu kiburi
cha Moabu—ana kiburi
sana[c]—
Majivuno yake na kiburi
chake na ghadhabu
yake;[d]
Lakini maneno yake ma-
tupu yatakuwa ya bure.
7 Basi Moabu atamwombo-
lezea Moabu;
Wote wataomboleza.[e]
Wale waliopigwa watao-
mboleza kwa sababu ya
keki za zabibu kavu za
Kir-haresethi.[f]
8 Kwa maana matuta ya
Heshboni[g] yamenyauka.
Mzabibu wa Sibma,[h]
Watawala wa mataifa
wameyakanyaga matawi
yake mekundu sana;*
Walikuwa wamefika
mpaka Yazeri;[i]
Walikuwa wameenea
mpaka nyikani.
Machipukizi yake yalikuwa
yameenea mpaka baha-
rini.
9 Hiyo ndiyo sababu nitau-
lilia mzabibu wa Sibma
kama ninavyolilia Yazeri.
Machozi yangu yatakulo-
wesha ewe Heshboni na
Eleale,[j]
Kwa sababu vigelegele vya
matunda yako ya kia-

15:7 * Au "korongo."

16:8 * Au "matawi yake yaliyojaa zabibu nyekundu."

SURA YA 15
a Yer 48:20
b 2Fa 17:25, 26

SURA YA 16
c Yer 48:19
d Hes 21:13
e Yer 48:8, 42

Safu ya 2
a 2Sa 7:16, 17
b Zb 45:6
Zb 72:1, 2
Isa 9:6, 7
Isa 32:1
Yer 23:5
c Yer 48:26, 29
Sef 2:9, 10
d Amo 2:1
e Isa 15:2
Yer 48:20
f 2Fa 3:24, 25
g Yos 13:15, 17
h Hes 32:37, 38
Yos 13:15, 19
i Yos 13:24, 25
Yer 48:32
j Isa 15:4
Yer 48:34

ngazi na vya mavuno
yako vimekoma.*
10 Furaha na shangwe zimeondolewa katika
shamba la matunda,
Na hakuna nyimbo za
shangwe au vigelegele
katika mashamba ya mizabibu.[a]
Anayekanyaga hakanyagi
tena divai katika mashinikizo,
Kwa maana nimekomesha
vigelegele.[b]
11 Ndiyo sababu nina msukosuko ndani yangu kwa
ajili ya Moabu,[c]
Kama kinubi kinapopigwa,
Na sehemu yangu ya ndani
kabisa kwa ajili ya Kirharesethi.[d]
12 Hata Moabu akijichosha
mahali pa juu na kwenda kusali katika patakatifu pake,
hatatimiza lolote.[e]
13 Hilo ndilo neno ambalo
Yehova alisema awali kuhusu Moabu.
14 Na sasa Yehova anasema: “Katika muda wa
miaka mitatu, kama miaka ya
kibarua,* utukufu wa Moabu
utafedheheshwa kwa vurugu
nyingi za kila aina, na wale
watakaobaki watakuwa wachache sana na wanyonge.”[f]

17 Tangazo dhidi ya Damasko:[g]
“Tazama! Damasko halitakuwa jiji tena,
Nalo litakuwa rundo la magofu.[h]
2 Majiji ya Aroeri[i] yataachwa;
Yatakuwa mahali ambapo
mifugo italala
Na hakuna yeyote atakayeiogopesha.
3 Majiji yenye ngome yatatoweka Efraimu,[a]
Na ufalme kutoka Damasko;[b]
Na wale wanaobaki wa
Siria
Watakuwa kama utukufu
wa Waisraeli,”* asema
Yehova wa majeshi.
4 “Siku hiyo utukufu wa Yakobo utafifia,
Na mwili wake wenye afya
utakonda.*
5 Itakuwa kama mvunaji
anapovuna nafaka iliyo
shambani
Na mkono wake unapovuna masuke ya nafaka,
Kama mtu anayeokota masalio ya nafaka katika
Bonde la* Refaimu.[c]
6 Ni masalio tu yatakayobaki,
Kama mzeituni unapopigwa:
Ni zeituni mbili au tatu tu
zilizoiva zinazobaki kwenye tawi refu zaidi,
Ni nne au tano tu kwenye
matawi yanayozaa matunda,”[d] asema Yehova
Mungu wa Israeli.
7 Siku hiyo mwanadamu
atamtazama Muumba wake,
na macho yake yatamtazama
Mtakatifu wa Israeli.
8 Hatazitazama madhabahu,[e] kazi
ya mikono yake;[f] naye hatatazama kile ambacho vidole
vyake vimetengeneza, iwe ni

16:9 *Au labda, “Kwa sababu kelele za vita zimeshuka juu ya matunda yako ya kiangazi na mavuno yako.” 16:14 *Au “iliyohesabiwa kwa uangalifu kama kibarua anavyofanya”; yaani, kwa miaka mitatu kamili.

17:3 *Tnn., “wana wa Israeli.” 17:4 *Tnn., “mafuta ya nyama yake yatapungua.” 17:5 *Au “Nchi Tambarare ya Chini ya.”

SURA YA 16
a Yer 48:33
b Sef 2:9
c Isa 15:5; Yer 48:36
d Isa 15:1
e Yer 48:7, 35
f Isa 25:10; Yer 48:46, 47; Sef 2:9

SURA YA 17
g Yer 49:23; Zek 9:1
h 2Fa 16:8, 9; Isa 8:4; Amo 1:5
i Hes 32:34; Yos 13:15, 16; 2Fa 10:32, 33

Safu ya 2
a 2Fa 17:6; Isa 7:8; Isa 28:1, 2; Ho 5:14
b 2Fa 16:8, 9
c Yos 15:8, 12; Yos 18:11, 16
d Kum 4:27; Kum 24:20
e 2Nya 31:1
f Ho 8:6, 11

miti mitakatifu* au vinara vya uvumba.

9 Siku hiyo majiji yake yenye ngome yatakuwa kama mahali palipoachwa mwituni,[a]
Kama tawi lililoachwa mbele ya Waisraeli;
Litakuwa ukiwa.
10 Kwa maana umemsahau Mungu[b] wa wokovu wako;
Hukumkumbuka Mwamba[c] wa ngome yako.
Ndiyo sababu unapanda mashamba makubwa maridadi*
Na kupanda humo chipukizi la mgeni.#
11 Mchana unalizungushia shamba lako ua kwa uangalifu,
Asubuhi unachipusha mbegu zako,
Lakini mavuno yatatoweka katika siku ya ugonjwa na maumivu yasiyoweza kuponywa.[d]
12 Sikilizeni! Kuna vurugu za watu wengi,
Walio na msukosuko kama wa bahari!
Kuna kelele za mataifa,
Ambao sauti yao ni kama mngurumo wa maji yenye nguvu!
13 Mataifa yatatoa sauti kama mngurumo wa maji mengi.
Atayakemea, nayo yatakimbia mbali sana,
Yakifukuzwa kama makapi ya milima mbele ya upepo
Kama mchongoma unaopeperushwa na* upepo wa dhoruba.
14 Jioni kuna tisho la ghafla.
Kabla ya asubuhi hayapo tena.
Hilo ndilo fungu la wale wanaotupora
Na kura ya wale wanaotunyang'anya mali zetu.

18 Ole wa nchi ya wadudu wenye mabawa yanayovuma
Katika eneo la mito ya Ethiopia![a]
2 Inatuma wajumbe kupitia baharini,
Wanaovuka maji katika vyombo vya mafunjo, ikisema:
"Nendeni, enyi wajumbe wenye mbio,
Kwa taifa lenye watu warefu na walio na ngozi laini,*
Kwa watu wanaoogopwa kila mahali,[b]
Kwa taifa lenye nguvu, linaloshinda,#
Ambalo nchi yake imefagiliwa na mito."
3 Enyi wakaaji wote wa nchi nanyi wakaaji wa dunia,
Mtakachoona kitakuwa kama ishara* iliyoinuliwa juu ya milima,
Nanyi mtasikia sauti kama ya pembe inapopigwa.
4 Kwa maana Yehova aliniambia hivi:
"Nitaendelea kutulia na kutazama* mahali pangu palipofanywa imara,

SURA YA 17
a Ho 10:14; Amo 3:11
b Zb 50:22; Ho 8:14
c Kum 32:4; 2Sa 22:32
d Kum 28:30; Ho 8:7

Safu ya 2

SURA YA 18
a Isa 20:3, 4; Eze 30:4
b 2Nya 12:2, 3; 2Nya 14:9; 2Nya 16:8

17:8 *Angalia Kamusi, uku. 2012. 17:10 *Au "yanayopendeza." #Au "mungu wa kigeni."

17:13 *Au "mbaruti katika." 18:2 *Tnn., "taifa lenye watu waliochomoza juu na kusuguliwa." #Au "taifa lenye nguvu nyingi linaloyakanyaga mataifa mengine." 18:3 *Au "nguzo ya ishara." 18:4 *Au labda, "kutazama kutoka."

Kama joto linalometameta
pamoja na mwangaza wa
jua,
Kama wingu la umande ka-
tika joto la mavuno.
5 Kwa maana kabla ya ma-
vuno,
Ua linapokamilika na
kuwa zabibu inayoiva,
Machipukizi yake yataka-
twa kwa miundu
Vikonyo vitakatwa na kuo-
ndolewa.
6 Wote wataachwa waliwe
na ndege wanaowinda
wa milimani
Na wanyama wa duniani.
Ndege wanaowinda wata-
wala wakati wa kiangazi,
Na wanyama wote wa du-
nia watawala wakati wa
mavuno.
7 Wakati huo zawadi itale-
twa kwa Yehova wa
majeshi,
Kutoka kwa taifa lenye
watu warefu na walio na
ngozi laini,*
Kutoka kwa watu wanaoo-
gopwa kila mahali,
Kutoka kwa taifa lenye
nguvu, linaloshinda,#
Ambalo nchi yake imefagi-
liwa na mito,
Mpaka mahali pa jina la
Yehova wa majeshi, Mli-
ma Sayuni."[a]

19 Tangazo dhidi ya Misri:[b]
Tazama! Yehova
amepanda juu ya wingu
linaloenda kwa kasi,
naye anakuja Misri.
Miungu ya ubatili ya Misri
itatetemeka mbele zake,[c]
Na moyo wa Misri utayeyu-
ka ndani yake.
2 "Nitawachochea Wamisri
dhidi ya Wamisri,
Nao watapigana,
Kila mmoja atapigana na
ndugu yake na jirani
yake,
Jiji litapigana na jiji, ufal-
me utapigana na ufalme.
3 Na roho ya Misri itakuwa
na msukosuko ndani
yake,
Nami nitavuruga mipango
yake.[a]
Watatafuta msaada kutoka
kwa miungu ya ubatili,
Kwa wachawi na kwa wa-
naowasiliana na roho na
kwa wabashiri.[b]
4 Nitaitia Misri mikononi
mwa bwana aliye katili,
Na mfalme mkali atawata-
wala,"[c] asema Bwana wa
kweli, Yehova wa ma-
jeshi.
5 Na maji ya bahari yatakau-
shwa,
Na mto utakauka na kuwa
mkavu.[d]
6 Na mito itanuka;
Mifereji ya Nile ya Misri
itapungua na kukauka.
Matete na mafunjo yata-
oza.[e]
7 Mimea iliyo kandokando
ya Mto Nile, kwenye ki-
nywa cha Mto Nile,
Na ardhi yote iliyopandwa
mbegu kandokando ya
Nile[f] itakauka.[g]
Itapeperushwa mbali,
nayo haitakuwepo
tena.
8 Na wavuvi wataomboleza,
Wale wanaotupa ndoano
ndani ya Mto Nile watao-
mboleza,

18:7 *Tnn., "taifa lenye watu waliochomoza juu na kusuguliwa." #Au "taifa lenye nguvu nyingi linaloyakanyaga mataifa mengine."

SURA YA 18
a Isa 8:18; Isa 24:23

SURA YA 19
b Yer 25:17, 19; Eze 29:2; Yoe 3:19
c Kut 12:12; Yer 43:12; Yer 46:25; Eze 30:13

Safu ya 2
a Isa 19:11, 13
b Isa 8:19; Mdo 16:16; Ufu 18:23
c Isa 20:3, 4; Yer 46:25, 26; Eze 29:19
d Eze 30:12; Zek 10:11
e Kut 2:3
f Kum 11:10
g Eze 29:10

Na wale wanaotandaza
nyavu zao juu ya maji
watapungua.
9 Mafundi wa kitani kilicho-
chambuliwa[a]
Na wafumaji wa vitambaa
vyeupe wataaibishwa.
10 Wafumaji wake watapo-
ndwa;
Vibarua wote watahuzu-
nika.*
11 Wakuu wa Soani[b] ni wapu-
mbavu.
Washauri wenye hekima
zaidi wa Farao wanatoa
ushauri usio wa busara.[c]
Mnawezaje kumwambia
Farao:
“Mimi ni mzao wa watu we-
nye hekima,
Mzao wa wafalme wa
kale”?
12 Basi, wako wapi watu
wenu wenye hekima?[d]
Acheni wawaambie kama
wanajua kile ambacho
Yehova wa majeshi
ameamua kuhusu
Misri.
13 Wakuu wa Soani wamete-
nda kwa upumbavu;
Wakuu wa Nofu*[e] wameda-
nganywa;
Wakuu wa makabila yake
wameipotosha Misri.
14 Yehova amemmwagia
roho ya mvurugo;[f]
Nao wameipotosha Misri
katika kila jambo inalo-
fanya,
Kama mlevi anavyogaagaa
kwenye matapishi yake.
15 Na Misri haitakuwa na
kazi yoyote ya kufanya,
Iwe ni kwa ajili ya kichwa
au mkia, chipukizi au
utete.*

16 Siku hiyo Misri itakuwa
kama wanawake, itateteme-
ka na kuogopa kwa sababu ya
mkono wenye kutisha ambao
Yehova wa majeshi anainua
dhidi yake.[a] 17 Na nchi ya
Yuda itaifanya Misri iogope.
Watahofu kila mara Yuda ina-
potajwa kwa sababu ya uamu-
zi ambao Yehova wa majeshi
amefanya dhidi yao.[b]
18 Siku hiyo kutakuwa na
majiji matano katika nchi
ya Misri yanayozungumza lu-
gha ya Kanaani[c] na kuapa
kuwa washikamanifu kwa Ye-
hova wa majeshi. Jiji moja li-
taitwa Jiji la Kubomoa.
19 Siku hiyo kutakuwa na
madhabahu kwa ajili ya Yeho-
va katikati ya nchi ya Misri
na nguzo kwa ajili ya Yehova
kwenye mpaka wake. 20 Ita-
kuwa ishara na ushahidi kwa
Yehova wa majeshi nchini Mis-
ri; kwa maana watamlilia Ye-
hova kwa sauti kwa sababu ya
wakandamizaji, naye atawa-
pelekea mwokozi, aliye mkuu,
ambaye atawaokoa. 21 Na
Yehova atajulikana kwa Wa-
misri, na Wamisri watamjua
Yehova siku hiyo, nao wata-
toa dhabihu na zawadi na ku-
weka nadhiri kwa Yehova na
kuitimiza. 22 Yehova ataipi-
ga Misri,[d] ataipiga na kuipo-
nya; nao watamrudia Yehova,
naye atasikiliza maombi yao
ya kusihi na kuwaponya.
23 Siku hiyo kutakuwa na
barabara kuu[e] kutoka Misri
kwenda Ashuru. Kisha Ashu-
ru itakuja Misri, na Misri itae-
nda Ashuru; na Misri itamtu-

**19:10** *Au “watahuzunika katika nafsi.”
**19:13** *Au “Memfisi.”
**19:15** *Au labda, “tawi la mtende au tete.”

**SURA YA 19**
*a* Kut 9:25, 31; Met 7:16
*b* Zb 78:12; Eze 30:14
*c* Isa 44:25
*d* Mwa 41:8; 1Fa 4:30; Mdo 7:22
*e* Yer 46:14; Eze 30:13
*f* Ayu 12:20, 24; Isa 19:3

**Safu ya 2**
*a* Isa 11:15
*b* Isa 20:3, 4; Yer 25:17, 19; Yer 43:10, 11; Eze 29:6
*c* Yer 43:4, 7; Yer 44:1
*d* Isa 19:1; Yer 46:13
*e* Isa 11:16; Isa 35:8; Isa 40:3

mikia Mungu pamoja na Ashu-
ru. **24** Siku hiyo Israeli ita-
kuwa ya tatu pamoja na Misri
na pamoja na Ashuru,[a] bara-
ka katikati ya dunia, **25** kwa
maana Yehova wa majeshi ata-
kuwa amewabariki, akise-
ma: “Wabarikiwe watu wangu,
Misri, na kazi ya mikono ya-
ngu, Ashuru, na urithi wangu,
Israeli.”[b]

**20** Mwaka ambao Mfalme
Sargoni wa Ashuru ali-
mtuma Tartani* aende Ashdo-
di,[c] alipigana na Ashdodi na
kuliteka.[d] **2** Wakati huo Ye-
hova alisema hivi kupitia Isa-
ya[e] mwana wa Amozi: “Nenda
ukavue nguo ya magunia ku-
toka kiunoni mwako, na uvue
viatu vilivyo miguuni mwa-
ko.” Naye akafanya hivyo, aka-
tembea akiwa uchi* na bila
viatu.
**3** Kisha Yehova akasema:
“Kama mtumishi wangu Isaya
alivyotembea akiwa uchi na
bila viatu kwa miaka mitatu
ili kuwa ishara[f] na dalili dhi-
di ya Misri[g] na dhidi ya Ethio-
pia,[h] **4** hivyo ndivyo mfalme
wa Ashuru atakavyowaongo-
za mateka wa Misri[i] na waha-
mishwa wa Ethiopia, wavula-
na na wanaume wazee, waki-
wa uchi na bila viatu na ma-
tako yakiwa wazi, uchi wa*
Misri. **5** Nao wataogopa na
kuona aibu kwa ajili ya Ethio-
pia tumaini lao na kwa ajili ya
Misri fahari yao.* **6** Wakaa-
ji wa eneo hili la pwani wa-
tasema siku hiyo, ‘Tazama ki-
licholipata tumaini letu, tuli-
lolikimbilia ili kupata msaa-
da na kuokolewa kutoka kwa
mfalme wa Ashuru! Tutaoko-
kaje sasa?’”

**21** Tangazo dhidi ya nyika
ya bahari:*[a]
Msiba unakuja kama pepo
za dhoruba zinazovuma
kusini,
Kutoka nyikani, kutoka ka-
tika nchi inayotisha.[b]
**2** Nimeambiwa maono ya
kutisha:
Mwenye hila anatenda kwa
hila,
Na mwangamizaji, anaa-
ngamiza.
Nenda juu, ewe Elamu! Zi-
ngira, ewe Umedi![c]
Nitakomesha kilio chote
cha uchungu alichosaba-
bisha.[d]
**3** Ndiyo sababu nina maumi-
vu makali.*[e]
Ninafurukuta kwa uchu-
ngu,
Uchungu kama wa mwana-
mke anayezaa.
Nimetaabika sana hivi
kwamba siwezi kusikia;
Nimesumbuka sana hivi
kwamba siwezi kuona.
**4** Moyo wangu unadundadu-
nda; ninatetemeka kwa
hofu.
Gizagiza la jioni nililota-
mani sana linanifanya
nitetemeke.
**5** Andaeni meza na mpange
viti!
Mle na mnywe![f]
Simameni, enyi wakuu,
itieni* ngao mafuta.
**6** Kwa maana Yehova alinia-
mbia hivi:

**20:1** * Au “kamanda.” **20:2** * Au “akiwa amevaa mavazi machache.” **20:4** * Au “aibu ya.” **20:5** * Au “Misri ambayo walivutiwa na urembo wake.”

**21:1** * Inaonekana kwamba usemi huu unarejelea eneo la Babilonia ya kale. **21:3** * Tnn., “kiuno changu kimejaa maumivu.” **21:5** * Au “ipakeni.”

SURA YA 19
a Zek 2:11
b Kum 32:9, Zb 115:12, Isa 61:9

SURA YA 20
c Yos 13:2, 3
d Amo 1:8
e Isa 1:1
f Isa 8:18
g Isa 19:1
h Isa 18:1
i Isa 19:4

Safu ya 2

SURA YA 21
a Isa 13:1, 20
b Isa 13:4, 18
c Yer 51:11, 28, Da 5:28, 30
d Zb 137:1, Isa 14:4, 7, Isa 35:10
e Hab 3:16
f Da 5:1

"Nenda, mweke mlinzi na umwambie aseme yale anayoyaona."
7 Naye akaona gari la vita pamoja na kundi la farasi,
Gari la vita la punda,
Gari la vita la ngamia.
Alitazama kwa makini, akiwa amekaza fikira sana.
8 Kisha akaita kwa sauti kama simba:
"Ee Yehova, ninasimama daima juu ya mnara wa mlinzi wakati wa mchana,
Nami ninasimama katika kituo changu cha ulinzi kila usiku.[a]
9 Tazama kinachokuja:
Wanaume wakiwa katika gari la vita na kundi la farasi wa vita!"[b]
Kisha akasema:
"Ameanguka! Babiloni ameanguka![c]
Sanamu zake zote za kuchongwa za miungu yake amezivunjavunja na kuziangusha chini!"[d]
10 Enyi watu wangu waliopurwa,
Mazao ya* uwanja wangu wa kupuria,[e]
Nimewaambia yale niliyosikia kutoka kwa Yehova wa majeshi, Mungu wa Israeli.
11 Tangazo dhidi ya Duma:*
Kuna mtu anayeniita kutoka Seiri:[f]
"Mlinzi, kuna habari gani za usiku?
Mlinzi, kuna habari gani za usiku?"
12 Mlinzi akasema:
"Asubuhi inakuja, na usiku pia.
Ikiwa mnataka kuuliza, ulizeni.
Njooni tena!"
13 Tangazo dhidi ya jangwa tambarare:
Mtakaa usiku kucha msituni katika nchi tambarare ya jangwani,
Enyi misafara ya Dedani.[a]
14 Leteni maji ili mkampokee mwenye kiu,
Enyi wakaaji wa nchi ya Tema,[b]
Mleteeni mkate yule anayekimbia.
15 Kwa maana wamekimbia kwa sababu ya panga, kwa sababu ya upanga uliochomolewa,
Kwa sababu ya upinde uliopindwa, na kwa sababu ya ukatili wa vita.
16 Kwa maana Yehova aliniambia hivi: "Katika muda wa mwaka mmoja, kulingana na miaka ya kibarua,* utukufu wote wa Kedari[c] utafikia mwisho.
17 Wapiga upinde waliobaki kati ya mashujaa wa Kedari watakuwa wachache, kwa maana Yehova Mungu wa Israeli amesema hivyo."

# 22

Tangazo kuhusu Bonde la Maono:*[d]
Una tatizo gani hivi kwamba watu wako wote wamepanda juu ya paa?
2 Ulijaa machafuko,
Jiji lenye msukosuko, mji wenye furaha.

21:10 *Tnn., "Mwana wa." 21:11 *Maana yake "Kimya."

21:16 *Au "iliyohesabiwa kwa uangalifu kama kibarua anavyofanya"; yaani, kwa mwaka mmoja kamili. 22:1 *Inaonekana maneno haya yanarejelea Yerusalemu.

SURA YA 21
a Eze 3:17; Hab 2:1
b Yer 50:3, 9; Yer 51:27, 28
c Isa 13:19; Isa 14:4; Isa 45:1; Yer 51:8; Da 5:28, 30; Ufu 14:8; Ufu 18:2
d Yer 50:2; Yer 51:44, 52
e 1Fa 8:46
f Mwa 32:3; Kum 2:8; Zb 137:7

Safu ya 2
a Yer 25:17, 23
b Ayu 6:19; Yer 25:17, 23
c Mwa 25:13; Zb 120:5; Wim 1:5; Isa 42:11; Yer 49:28; Eze 27:21

SURA YA 22
d Yer 6:6

Watu wako waliouawa hawakuuawa kwa upanga,
Wala hawakufa vitani.[a]
3 Madikteta wako wote wamekimbia pamoja.[b]
Walichukuliwa kuwa wafungwa bila kutumia upinde.
Wote waliopatikana walichukuliwa kuwa wafungwa,[c]
Ingawa walikuwa wamekimbilia mbali sana.
4 Ndiyo sababu nilisema: “Msinitazame,
Nami nitalia kwa uchungu.[d]
Msisisitize kunifariji
Kwa sababu ya kuangamizwa kwa binti ya* watu wangu.[e]
5 Kwa maana ni siku ya mvurugo na ya kushindwa na ya wasiwasi,[f]
Kutoka kwa Bwana Mwenye Enzi Kuu, Yehova wa majeshi,
Katika Bonde la Maono.
Ukuta unabomolewa[g]
Na kuna kilio kwenye mlima.
6 Elamu[h] inachukua podo
Pamoja na magari ya vita yenye watu na farasi,*
Na Kiri[i] inafunua# ngao.
7 Mabonde yako yaliyo mazuri zaidi
Yatajaa magari ya vita,
Na farasi* watajipanga langoni,
8 Na pazia la Yuda litaondolewa.*

“Siku hiyo utatazama kuelekea ghala la silaha la Nyumba
ya Msitu,[a] 9 nanyi mtayaona
yale mashimo mengi yaliyo katika ukuta wa Jiji la Daudi.[b]
Nanyi mtayakusanya maji ya
kidimbwi cha chini.[c] 10 Mtazihesabu nyumba za Yerusalemu, nanyi mtazibomoa nyumba hizo ili kuimarisha uku-
ta. 11 Nanyi mtatengeneza
beseni kati ya hizo kuta mbili kwa ajili ya maji ya kidimbwi cha zamani, lakini hamtamtegemea Muumba* wake Mkuu, nanyi hamtamwona Yule aliyeibuni zamani.
12 Siku hiyo Bwana Mwenye Enzi Kuu, Yehova wa majeshi,
Atawaambia watu walie na kuomboleza,[d]
Wanyoe vichwa na kuvaa nguo za magunia.
13 Lakini badala yake, kuna sherehe na kushangilia,
Kuchinja ng’ombe na kuchinja kondoo,
Kula nyama na kunywa divai.[e]
‘Acheni tule na tunywe, kwa maana kesho tutakufa.’”[f]
14 Kisha Yehova wa majeshi akajifunua masikioni mwangu: “‘Uovu huu hautafunikwa kwa ajili yenu mpaka ninyi watu mtakapokufa,’[g] asema Bwana Mwenye Enzi Kuu, Yehova wa majeshi.”
15 Bwana Mwenye Enzi Kuu, Yehova wa majeshi, anasema hivi: “Ingia kwa huyu msimamizi-nyumba, kwa Shebna,[h] anayesimamia nyumba,*
na umwambie, 16 ‘Una ma-
silahi gani hapa, na je, una

22:4 * Tashihisi ya kishairi, ambayo labda inaonyesha sikitiko au huruma. 22:6, 7 * Au “wapanda farasi.” 22:6 # Au “inatayarisha.” 22:8 * Au “ulinzi wa Yuda utaondolewa.”

22:11 * Au “Mtengenezaji.” 22:15 * Au “jumba la mfalme.”

SURA YA 22
a Isa 3:1; Yer 38:2; Omb 4:9
b 2Fa 25:4, 5
c 2Fa 25:11
d Yer 4:19; Yer 8:18, 19; Yer 9:1
e Mik 1:8, 9
f Mik 7:4
g 2Fa 25:10; Ne 1:3
h Mwa 10:22
i 2Fa 16:9

Safu ya 2
a 1Fa 7:1, 2
b 2Fa 25:9, 10; Yer 52:7
c Ne 3:15
d Yoe 2:17
e Isa 5:12; Isa 56:12; Amo 6:1, 4; Lu 17:27; Yak 5:5
f 1Ko 15:32
g Law 26:31; Isa 1:11; Yer 15:1; Eze 24:13
h 2Fa 18:37; 2Fa 19:2

mtu wako hapa hivi kwamba
umejichimbia kaburi hapa?’
Anachimba kaburi lake maha-
li palipoinuka; anajichongea
mahali pa kupumzika* kati-
ka jabali. **17** ‘Tazama! Yeho-
va atakutupa chini kwa
nguvu, ewe mwanamume,
na kukukamata kwa nguvu.
**18** Hakika atakufunga kwa
nguvu na kukurusha kama
mpira katika nchi pana. Uta-
fia huko, na huko magari yako
yenye utukufu yatakuwa fe-
dheha kwa nyumba ya bwana
wako. **19** Nami nitakung’oa
madarakani na kukufukuza
kutoka katika cheo chako.

**20** “‘Siku hiyo nitamwita
mtumishi wangu Eliakimu[a]
mwana wa Hilkia, **21** nami
nitamvisha kanzu yako na ku-
mfunga kwa nguvu ukumbuu
wako,[b] nami nitatia mam-
laka yako* mkononi mwake.
Naye atakuwa baba kwa wa-
kaaji wa Yerusalemu na nyu-
mba ya Yuda. **22** Nami nitau-
weka ufunguo wa nyumba ya
Daudi[c] juu ya bega lake.
Atafungua na hakuna yeyote
atakayefunga; naye atafunga
na hakuna yeyote atakayefu-
ngua. **23** Nitampigilia kama
kigingi mahali panapodumu,
naye atakuwa kama kiti cha
ufalme cha utukufu kwa nyu-
mba ya baba yake. **24** Nao
watauning’iniza juu yake
utukufu* wote wa nyumba ya
baba yake, wazao na watoto,#
vyombo vyote vidogo, vyombo
vyenye umbo la bakuli, na pia
mitungi yote mikubwa.

**25** “‘Siku hiyo,’ asema Yeho-
va wa majeshi, ‘kigingi kili-
chopigiliwa mahali panapodu-
mu kitang’olewa,[a] nacho kita-
katwa na kuanguka, na mzi-
go ulio juu yake utaanguka
na kuharibika, kwa maana
Yehova mwenyewe amesema
hayo.’”

**23** Tangazo kuhusu Tiro:[b]
Ombolezeni kwa
sauti, enyi meli za Tar-
shishi![c]
Kwa maana bandari
imeharibiwa; haiwezi
kuingiwa.
Wamefunuliwa habari ku-
toka katika nchi ya
Kitimu.[d]
**2** Nyamazeni, enyi wakaaji
wa pwani.
Wafanyabiashara kutoka
Sidoni[e] wanaovuka ba-
hari wamekujaza.
**3** Nafaka* ya Shihori# ilie-
nda juu ya maji mengi,[f]
Mavuno ya Nile, mapato
yake,
Yalileta faida ya mataifa.[g]
**4** Ona aibu, Ee Sidoni, ngo-
me ya bahari,
Kwa sababu bahari ime-
sema:
“Sijapata uchungu wa ku-
zaa, nami sijazaa,
Wala sijalea vijana wa kiu-
me wala wa kike.”*[h]
**5** Kama wakati waliposikia
habari kuhusu Misri,[i]
Watu watateseka kwa sa-
babu ya habari kuhusu
Tiro.[j]
**6** Vukeni mpaka Tarshishi!
Ombolezeni kwa sauti,
enyi wakaaji wa pwani!
**7** Je, hili ndilo jiji lenu lili-
lokuwa na furaha tangu

**22:16** * Tnn., “makao.” **22:21** * Au “milki yako.” **22:24** * Tnn., “uzito.” # Au “machipukizi.”

**23:3** * Tnn., “Mbegu.” # Yaani, kijito cha Mto Nile. **23:4** * Tnn., “mabikira.”

SURA YA 22
*a* 2Fa 18:26, 37
*b* Mwa 41:41, 42; Est 8:15
*c* Ufu 3:7

Safu ya 2
*a* Isa 22:15, 17

SURA YA 23
*b* Yer 25:17, 22; Yer 47:4; Eze 26:3; Eze 27:2; Yoe 3:4; Amo 1:9, 10; Zek 9:3, 4
*c* 2Nya 9:21; Eze 27:25
*d* Mwa 10:2, 4; Yer 2:10; Eze 27:6
*e* Mwa 10:15; Eze 27:8
*f* Yer 2:18
*g* Eze 27:32, 33; Eze 28:4
*h* Yer 47:4
*i* Isa 19:1, 16
*j* Eze 27:35; Eze 28:19

kale, tangu nyakati zake
za zamani?
Miguu yake ilikuwa iki-
mpeleka nchi za mbali ili
akae huko.
8 Ni nani ambaye ameamua
jambo hili dhidi ya Tiro,
Anayewavika watu mataji,
Ambaye wafanyabiashara
wake walikuwa wakuu,
Ambaye wafanyabiashara
wake waliheshimiwa du-
niani kote?[a]
9 Yehova wa majeshi mwe-
nyewe ameamua hivi,
Kutia unajisi kiburi chake
kwenye uzuri wake wote,
Kuwafedhehesha wote wa-
lioheshimiwa duniani
kote.[b]
10 Vuka nchi yako kama Mto
Nile, ewe binti ya Tar-
shishi.
Hakuna tena kiwanda cha
meli.*[c]
11 Ameunyoosha mkono
wake juu ya bahari;
Amezitikisa falme.
Yehova ameamuru ngome
za Foinike ziangamizwe.[d]
12 Naye anasema: "Hutafura-
hi tena,[e]
Ewe uliyekandamizwa,
binti bikira wa Sidoni.
Simama, vuka mpaka
Kitimu.[f]
Hata huko hutapata utu-
livu."
13 Tazama! Nchi ya Wakal-
dayo.[g]
Hawa ndio watu—haikuwa
Ashuru[h]—
Walimfanya kuwa mahali
pa wale wanaokaa
jangwani.
Wamesimamisha minara
yao ya kuzingira;

23:10 *Au labda, "bandari."

SURA YA 23
a Eze 28:2
b Da 4:37
Yak 4:6
c Isa 23:1
Eze 26:14, 17
d Eze 26:5, 15
e Eze 26:13
f Eze 27:6
g Isa 13:19
Hab 1:6
h Isa 10:12
Nah 3:18
Sef 2:13

Safu ya 2
a Eze 26:8, 9
b Isa 23:1
c Yer 25:8, 11
Yer 27:3, 6
d Isa 60:5

SURA YA 24
e Isa 5:5
Yer 4:6
Eze 6:6
f 2Fa 21:13
g Kum 28:63, 64
Ne 1:8
Yer 9:16

Wameivua minara yake
yenye ngome;[a]
Na kumfanya awe magofu
yanayoporomoka.
14 Ombolezeni kwa sauti,
enyi meli za Tarshishi,
Kwa maana ngome yenu
imeharibiwa.[b]
15 Siku hiyo Tiro litasahau-
liwa kwa miaka 70,[c] sawa na
muda wa* maisha ya mfalme
mmoja. Mwishoni mwa mia-
ka 70, Tiro litakuwa kama
wimbo huu wa kahaba una-
vyosema:
16 "Chukua kinubi, lizunguke
jiji, ewe kahaba uliyesa-
hauliwa.
Piga kinubi chako kwa
ustadi;
Imba nyimbo nyingi,
Ili wakukumbuke."
17 Mwishoni mwa mia-
ka 70, Yehova atalikazia fiki-
ra Tiro, nalo litarudia malipo
yake na kufanya ukahaba na
falme zote za ulimwengu zi-
lizo duniani. 18 Lakini faida
yake na malipo yake yataku-
wa kitu kitakatifu kwa Yeho-
va. Hayatahifadhiwa wala ku-
wekwa akiba, kwa sababu ma-
lipo yake yatakuwa kwa ajili
ya wale wanaokaa mbele za
Yehova, ili wale na kushiba na
kuvaa mavazi ya kifahari.[d]

24 Tazama! Yehova anaifa-
nya nchi* kuwa tupu
na ukiwa.[e]
Anaigeuza juu chini#[f]
na kuwatawanya wakaaji
wake.[g]
2 Kila mtu atapatwa na hali
ileile:
Watu na pia kuhani,
Mtumishi na bwana wake,

23:15 *Tnn., "siku za." 24:1 *Au "du-
nia." #Au "Anausokota uso wa dunia."

Kijakazi na bimkubwa wake,
Mnunuzi na muuzaji,
Mkopeshaji na mkopaji,
Anayedai na anayedaiwa.[a]
3 Nchi itafanywa kuwa tupu kabisa,
Itaporwa kabisa,[b]
Kwa maana Yehova amesema neno hilo.
4 Nchi inaomboleza;*[c] inadhoofika.
Nchi inayozaa inanyauka; inafifia.
Watu mashuhuri wa nchi wananyauka.
5 Nchi imechafuliwa na wakaaji wake,[d]
Kwa maana wamezivunja sheria,[e]
Wamebadili amri,[f]
Na kuvunja agano linalodumu.*[g]
6 Ndiyo sababu laana inaimeza nchi,[h]
Na wakaaji wake wamehesabiwa kuwa na hatia.
Ndiyo sababu wakaaji wa nchi wamepungua,
Na watu wachache sana wamebaki.[i]
7 Divai mpya inaomboleza,* mzabibu unanyauka,[j]
Na wote walio wachangamfu moyoni wanalia kwa uchungu.[k]
8 Furaha ya matari imekoma;
Kelele za wanaosherehekea zimekoma;
Sauti ya furaha ya kinubi imekoma.[l]
9 Wanakunywa divai bila wimbo,
Na kileo ni kichungu kwa wale wanaokinywa.
10 Mji uliohamwa umebomolewa kabisa;[a]
Kila nyumba imefungwa ili mtu yeyote asiweze kuingia.
11 Wanalilia divai barabarani.
Kushangilia kote kumetoweka;
Shangwe ya nchi imetokomea.[b]
12 Jiji limeachwa likiwa magofu;
Lango limevunjwavunjwa na kuwa rundo la kifusi.[c]
13 Kwa maana hivi ndivyo itakavyokuwa katika nchi, miongoni mwa mataifa:
Kama mzeituni unapopigwa,[d]
Kama masalio yanavyokusanywa baada ya mavuno ya zabibu kuisha.[e]
14 Watapaza sauti zao,
Watapiga vigelegele kwa shangwe.
Kutoka baharini* watatangaza ukuu wa Yehova.[f]
15 Ndiyo sababu watamtukuza Yehova katika eneo la nuru;*[g]
Katika visiwa vya bahari watalitukuza jina la Yehova Mungu wa Israeli.[h]
16 Kutoka miisho ya dunia tunasikia nyimbo:
"Utukufu* kwa Aliye Mwadilifu!"[i]
Lakini ninasema: "Ninadhoofika, ninadhoofika!
Ole wangu! Wenye hila wametenda kwa hila;
Kwa hila wenye hila wametenda kwa hila."[j]

SURA YA 24
a Eze 7:12, 13
b Law 26:31; Kum 29:28
c Yer 4:28; Omb 1:4
d Law 18:24; Hes 35:33, 34; 2Nya 33:9; Yer 3:1; Yer 23:10, 11; Omb 4:13
e 2Fa 22:13; Da 9:5
f Mik 3:11
g Kut 19:3, 5; Kut 24:7; Yer 31:32; Yer 34:18-20
h Law 26:15, 16
i Kum 4:27; Kum 28:15, 62
j Yer 8:13; Yoe 1:10
k Isa 32:12
l Yer 7:34

Safu ya 2
a 2Fa 25:8-10
b Omb 5:15
c Isa 32:14; Yer 9:11; Omb 1:4; Omb 2:8, 9
d Kum 24:20
e Yer 6:9; Eze 6:8
f Isa 40:9; Yer 31:12; Yer 33:10, 11
g Isa 43:5
h Isa 11:11; Isa 60:9
i Kut 15:11; Ezr 9:15; Zb 145:7; Ufu 15:3
j Yer 9:2, 3

**24:4, 7** *Au labda, "inakauka." **24:5** *Au "la kale."
**24:14** *Au "magharibi." **24:15** *Au "mashariki." **24:16** *Au "Pambo."

17 Hofu na mashimo na mitego inakusubiri, mkaaji wa nchi.[a]
18 Yeyote anayeikimbia sauti inayotia hofu ataanguka shimoni,
Na yeyote anayetoka shimoni atanaswa na mtego.[b]
Kwa maana malango ya mafuriko yaliyo juu yatafunguliwa,
Na misingi ya nchi itatetemeka.
19 Nchi imepasuka;
Nchi imetikiswa;
Nchi inafurukuta kwa fujo.[c]
20 Nchi inapepesuka kama mlevi,
Nayo inayumbayumba kama kibanda katika upepo.
Makosa yake yameilemea sana,[d]
Nayo itaanguka, hivi kwamba haitasimama tena.
21 Siku hiyo Yehova atalielekezea fikira zake jeshi lililo juu
Na wafalme wa dunia walio duniani.
22 Nao watakusanywa pamoja
Kama wafungwa waliokusanywa shimoni,
Nao watafungiwa katika gereza lililo chini ya ardhi;
Baada ya siku nyingi watakaziwa uangalifu.
23 Mwezi mpevu utafedheheshwa,
Na jua linalong’aa litaaibishwa,[e]
Kwa maana Yehova wa majeshi amekuwa Mfalme[f]
katika Mlima Sayuni[a] na Yerusalemu
Akiwa na utukufu mbele ya wazee wa watu wake.*[b]

25 Ee Yehova, wewe ni Mungu wangu.
Ninakukweza, ninalisifu jina lako,
Kwa maana umetenda mambo yanayostaajabisha,[c]
Mambo yaliyokusudiwa* tangu nyakati za kale,[d]
Kwa uaminifu,[e] kwa kutegemeka.
2 Kwa maana umelifanya jiji kuwa rundo la mawe,
Mji wenye ngome kuwa magofu yanayoporomoka.
Mnara wa wageni si jiji tena;
Halitajengwa tena kamwe.
3 Ndiyo sababu watu wenye nguvu watakutukuza;
Jiji la mataifa yenye uonevu litakuogopa.[f]
4 Kwa maana umekuwa ngome kwa mtu wa hali ya chini,
Ngome kwa maskini katika taabu yake,[g]
Kimbilio kutokana na dhoruba ya mvua,
Na kivuli wakati wa joto.[h]
Wakati mlipuko wa waonevu ni kama dhoruba ya mvua inayopiga ukuta,
5 Kama joto katika nchi iliyokauka,
Unazikomesha ghasia za wageni.
Kama joto linavyokomeshwa na kivuli cha wingu,

SURA YA 24
a Yer 8:3 Eze 14:21
b Yer 48:44
c Yer 4:24
d 2Fa 21:16 2Nya 36:15, 16 Yer 14:20
e Ufu 21:23
f Zb 97:1 Ufu 11:17

Safu ya 2
a Zb 132:13 Isa 12:6 Yoe 3:17 Mik 4:7 Zek 2:10
b 1Fa 8:11

SURA YA 25
c Zb 40:5 Zb 98:1 Zb 107:8 Zb 145:1, 4
d Zb 33:11
e Kum 32:4 Ne 9:33
f Zb 46:10 Zb 66:3 Eze 38:23
g Zb 46:1 Nah 1:7 Sef 3:12
h Zb 91:1 Zb 121:5-7 Isa 49:10

24:23 *Tnn., “mbele ya wazee wake.”
25:1 *Au “Mashauri ya.”

Ndivyo wimbo wa waone-
vu unavyonyamazishwa.
6 Katika mlima huu[a] Yehova
wa majeshi atawaandalia
watu wa mataifa yote
Karamu ya vyakula
vinono,[b]
Karamu ya divai bora,*
Ya vyakula vinono vilivyo-
jazwa urojorojo,
Ya divai bora, iliyochujwa.
7 Katika mlima huu
ataondoa* kifuniko kina-
chowafunika watu wote
Na kifuniko kilichosoko-
twa# juu ya mataifa yote.
8 Atameza* kifo milele,[c]
Na Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova atafuta kabi-
sa machozi katika nyuso
zote.[d]
Shutuma ya watu wake
ataiondoa katika dunia
yote,
Kwa maana Yehova mwe-
nyewe amesema hayo.
9 Siku hiyo watasema:
"Tazama! Huyu ndiye Mu-
ngu wetu![e]
Tumemtumaini yeye,[f]
Naye atatuokoa.[g]
Huyu ndiye Yehova!
Tumemtumaini yeye.
Na tufurahi na kushangilia
katika wokovu wake."[h]
10 Kwa maana mkono wa Ye-
hova utatulia juu ya
mlima huu,[i]
Na Moabu itakanyagwa-
kanyagwa mahali pake[j]
Kama nyasi
zinavyokanyagwa-
kanyagwa na kuwa
rundo la mbolea.
11 Atapigapiga mikono yake
ndani yake
Kama mwogeleaji anavyo-
pigapiga mikono yake ili
kuogelea,
Naye atakishusha kiburi
chake[a]
Kwa mwendo stadi wa mi-
kono yake.
12 Na jiji lenye ngome, pamo-
ja na kuta zako ndefu za
usalama,
Ataziangusha chini;
Atazibomoa na kuzia-
ngusha ardhini, mpaka
mavumbini kabisa.

26 Siku hiyo wimbo huu
utaimbwa[b] katika nchi
ya Yuda:[c]
"Tuna jiji imara.[d]
Anaufanya wokovu uwe
kuta zake na maboma
yake.[e]
2 Fungueni malango[f] ili tai-
fa la uadilifu liingie,
Taifa linalodumisha mwe-
nendo wa uaminifu.
3 Utawalinda wale wanao-
kutegemea kikamili;*
Utawapa amani inayo-
dumu,[g]
Kwa sababu wanakutumai-
ni wewe.[h]
4 Mtumainini Yehova
milele,[i]
Kwa maana Yah* Yehova ni
Mwamba wa milele.[j]
5 Kwa maana amewashusha
chini wale wanaokaa juu,
jiji lililoinuliwa.
Analiangusha chini,
Analiangusha chini du-
niani;
Analitupa chini mavu-
mbini.

SURA YA 25
a Isa 11:9; Isa 65:25
b Zb 72:16; Zb 85:11, 12; Yer 31:12
c Ho 13:14; 1Ko 15:54; 2Ti 1:10; Ufu 20:14
d Isa 35:10; Ufu 7:17; Ufu 21:4
e Isa 25:1
f Zb 37:34; Zb 146:5
g Mik 7:7
h Zb 20:5; Sef 3:14, 15
i Zb 132:13, 14; Isa 12:6
j Isa 15:1; Sef 2:9

Safu ya 2
a Yer 48:29; Yak 4:6

SURA YA 26
b Kut 15:1; 2Sa 22:1; Isa 12:5
c Yer 33:10, 11
d Zb 48:2, 12
e Isa 60:18; Zek 2:4, 5
f Isa 60:11
g Zb 119:165; Isa 54:13; Flp 4:6, 7
h Zb 9:10; Yer 17:7
i 2Nya 20:20; Zb 62:8; Met 3:5
j Kum 32:4, 31

**25:6** *Au "divai iliyowekwa kwenye machicha." **25:7** *Tnn., "atameza." #Au "shela iliyosokotwa." **25:8** *Au "Ataondoa."

**26:3** *Au labda, "wale ambao mwelekeo wao hautikisiki." **26:4** *"Yah" ni ufupisho wa jina Yehova.

6 Mguu utalikanyaga-
kanyaga,
Miguu ya wanaoteseka,
nyayo za watu wa hali ya
chini."
7 Njia ya mwadilifu ime-
nyooka.*
Kwa sababu wewe ni
mnyoofu,
Utailainisha njia ya mwadi-
lifu.
8 Tunapofuata njia ya huku-
mu zako, Ee Yehova,
Tumaini letu liko kwako.
Tunatamani* sana jina
lako na ukumbusho
wako.#
9 Usiku ninakutamani sana
kwa nafsi yangu yote,
Naam, roho yangu inae-
ndelea kukutafuta;[a]
Kwa maana hukumu zina-
potoka kwako kwa ajili
ya dunia,
Wakaaji wa nchi hujifunza
kuhusu uadilifu.[b]
10 Hata mwovu akionyeshwa
kibali,
Hatajifunza uadilifu.[c]
Hata katika nchi ya unyoo-
fu, atatenda uovu,[d]
Naye hatauona ukuu wa
Yehova.[e]
11 Ee Yehova, mkono wako
umeinuliwa, lakini ha-
wauoni.[f]
Wataona bidii yako kwa
ajili ya watu wako na
kuaibishwa.
Naam, moto uliokusudiwa
maadui wako utawateke-
teza.
12 Ee Yehova, utatupatia
amani,[g]
Kwa sababu kila kitu
ambacho tumefanya
Ni wewe uliyetutimizia.
13 Ee Yehova Mungu wetu,
mabwana wengine mbali
na wewe wametutawala,[a]
Lakini tunalitaja jina lako
peke yake.[b]
14 Wamekufa; hawataishi.
Hawana uwezo katika kifo,
hawataamka.[c]
Kwa maana umewaeleke-
zea fikira
Ili uwaangamize na kufu-
tilia mbali kabisa majina
yao.
15 Umeongeza ukubwa wa
taifa, Ee Yehova,
Umeongeza ukubwa wa
taifa;
Umejitukuza mwenyewe.[d]
Umepanua sana mipaka
yote ya nchi.[e]
16 Ee Yehova, wakati wa taa-
bu walikutafuta;
Walikumwagia sala yao
kwa kunong'ona ulipo-
watia nidhamu.[f]
17 Kama vile mwanamke
mwenye mimba aliye ka-
ribu kuzaa
Anavyopata maumivu na
kulia kwa uchungu,
Ndivyo hali yetu ilivyo kwa
sababu yako, Ee Yehova.
18 Tulipata mimba, tulikuwa
na maumivu ya kuzaa,
Lakini ni kama tumezaa
upepo.
Hatujaleta wokovu nchini,
Na hakuna mtu aliyezaliwa
ili aishi nchini.
19 "Wafu wako wataishi.
Maiti zangu zitaamka.*[g]
Amkeni na mpige vigele-
gele kwa shangwe,

**SURA YA 26**
a Zb 63:6, Zb 119:62, Lu 6:12
b Zb 9:8, Zb 58:10, 11, Zb 85:11, 13, Zb 96:13, Zb 97:2, Isa 61:11
c Zb 106:43
d Yer 2:7, Ho 11:7
e Zb 28:5, Isa 5:12
f Isa 6:9
g Isa 57:19, Yer 33:6, 7

**Safu ya 2**
a 2Nya 12:7, 8
b 2Ti 2:19
c Yer 51:39
d Isa 60:21
e 1Fa 4:21
f Zb 78:34, 35, Ho 5:15
g Isa 25:8, Ho 13:14, Mk 12:26, Yoh 5:28, 29, Yoh 11:24, 25, Mdo 24:15, 1Ko 15:21, 1Th 4:14, Ufu 20:12, 13

**26:7** *Au "ni tambarare." **26:8** *Au "Kwa nafsi zetu tunatamani." #Yaani, kwamba Mungu na jina lake likumbukwe, litangazwe.

**26:19** *Tnn., "Maiti yangu itaamka."

Enyi mnaokaa mavumbini![a]
Kwa maana umande wako ni kama umande wa asubuhi,*
Na dunia itawaacha wale waliokufa ambao hawana uwezo wawe hai tena.#
20 Nendeni, watu wangu, ingieni katika vyumba vyenu vya ndani,
Na mfunge milango nyuma yenu.[b]
Jificheni kwa muda mfupi
Mpaka ghadhabu* itakapopita.[c]
21 Kwa maana tazama! Yehova anakuja kutoka mahali pake
Ili kuwaita wakaaji wa nchi wawajibike kwa sababu ya uovu wao,
Na nchi itafunua umwagaji wake wa damu
Nayo haitawafunika tena watu wake waliouawa."

27 Siku hiyo Yehova, akiwa na upanga wake mkali na mkubwa na wenye nguvu,[d]
Atamwelekezea fikira Lewiathani,* yule nyoka anayenyiririka,
Lewiathani, yule nyoka anayepindapinda,
Naye atamuua mnyama mkubwa sana aliye baharini.
2 Siku hiyo mwimbieni hivi huyo mwanamke:*
"Shamba la mizabibu la divai inayotoa povu![e]
3 Mimi, Yehova, ninamlinda.[a]
Kila wakati ninammwagilia maji.[b]
Ninamlinda usiku na mchana,
Ili mtu yeyote asimdhuru.[c]
4 Mimi sina ghadhabu.[d]
Ni nani atakayenikabili kwa vichaka vya miiba na magugu katika vita?
Nitavikanyaga-kanyaga na kuvichoma moto vyote pamoja.
5 La sivyo, na ashikilie ngome yangu kwa nguvu,
Na afanye amani pamoja nami;
Acheni afanye amani pamoja nami."
6 Siku zinazokuja Yakobo atatia mizizi,
Israeli atachanua maua na kuchipuka,[e]
Nao watajaza mazao katika nchi.[f]
7 Je, ni lazima apigwe kwa pigo la yule anayempiga?
Au, je, ni lazima auawe kama watu wake walivyouawa?
8 Utashindana naye kwa mlio wa kushtua utakapokuwa ukimfukuza.
Atamfukuza kwa mlipuko wake mkali katika siku ya upepo wa mashariki.[g]
9 Basi kwa njia hii uovu wa Yakobo utafunikwa,[h]
Na haya ndiyo yatakayokuwa mazao kamili dhambi yake itakapoondolewa:
Atayafanya mawe yote ya madhabahu
Yawe kama mawe ya chokaa yaliyopondwa na kuwa ungaunga,

SURA YA 26
a Mwa 3:19
b Mwa 7:15, 16; Kut 12:22, 23; Met 18:10
c Zb 27:5; Zb 91:4

SURA YA 27
d Kum 32:41; Yer 47:6
e Zb 80:8; Isa 5:1; Yer 2:21

Safu ya 2
a Kum 33:29
b Isa 35:6; Isa 41:18; Isa 58:11
c Zb 121:4; Isa 46:3, 4
d Zb 85:2, 3; Isa 12:1
e Eze 39:25; Ho 14:5
f Isa 60:21, 22; Yer 30:18, 19
g Yer 4:11; Eze 13:13
h Isa 4:4; Isa 48:10

**26:19** *Au labda, "umande wa mimea (miholi)." #Au "itawazaa wale waliokufa ambao hawana uwezo." **26:20** *Au "shutuma." **27:1** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **27:2** *Inaonekana ni Israeli, hapa anarejelewa kuwa mwanamke na kufananishwa na shamba la mizabibu.

Na hakuna miti mitaka-
tifu* au vinara vya
uvumba vitakavyobaki.[a]
10 Kwa maana jiji lenye ngo-
me litaachwa tupu;
Malisho yataachwa na ku-
baki kama nyika.[b]
Ndama atalisha humo na
kulala humo
Naye atakula matawi
yake.[c]
11 Vitawi vyake vitakapo-
kauka,
Wanawake watakuja kuvi-
vunja,
Na kuvitumia kuwasha
moto.
Kwa maana watu hawa ha-
wana uelewaji.[d]
Ndiyo sababu Muumba
wao hatawaonyesha re-
hema,
Na Yule aliyewaumba hata-
waonyesha kibali.[e]

12 Siku hiyo Yehova ataya-
piga kabisa matunda kua-
nzia kijito kinachotiririka cha
ule Mto# mpaka kwenye Ko-
rongo* la Misri,[f] nanyi mtaku-
sanywa mmoja baada ya mwi-
ngine, enyi watu wa Israeli.[g]
13 Siku hiyo pembe kubwa
itapigwa,[h] na wale wanaoa-
ngamia katika nchi ya Ashu-
ru[i] na wale waliotawanywa ka-
tika nchi ya Misri[j] watakuja
na kumwinamia Yehova kwe-
nye mlima mtakatifu huko Ye-
rusalemu.[k]

28 Ole kwa taji* la kujio-
nyesha# la walevi wa
Efraimu[l]
Na ua linalonyauka la uzu-
ri wake wenye utukufu,
Lililo kwenye kichwa cha
bonde lenye rutuba la
wale waliolemewa na
divai!
2 Tazama! Yehova ana
mtu mwenye nguvu na
hodari.
Kama dhoruba ya mvua ya
mawe yenye mngurumo,
dhoruba ya upepo inayo-
haribu,
Kama dhoruba yenye
mngurumo ya mafuriko
yenye nguvu,
Atalitupa chini kwa nguvu
duniani.
3 Mataji ya kujionyesha# ya
walevi wa Efraimu
Yatakanyagiwa chini kwa
miguu.[a]
4 Na ua linalonyauka la uzu-
ri wake wenye utukufu
Lililo juu ya kichwa cha
bonde lenye rutuba,
Litakuwa kama tini ya ma-
pema kabla ya wakati wa
kiangazi.
Mtu anapoiona, huimeza
mara tu inapokuwa mko-
noni mwake.

5 Siku hiyo Yehova wa ma-
jeshi atakuwa taji la utukufu
na shada maridadi kwa watu
wake waliobaki.[b] 6 Naye ata-
kuwa roho ya haki kwa yule
anayeketi katika hukumu na
chanzo cha nguvu kwa wale
wanaozuia mashambulizi la-
ngoni.[c]

7 Na hawa pia wanapotea
njia kwa sababu ya divai;
Wanapepesuka kwa saba-
bu ya vileo vyao.
Kuhani na nabii wanapo-
tea njia kwa sababu ya
kileo;
Divai inawavuruga,
Nao wanapepesuka kwa
sababu ya kileo chao;

SURA YA 27
a Mik 5:13, 14
b Isa 6:11, 12; Yer 26:18; Omb 2:5; Eze 36:4
c Isa 32:14
d Kum 32:28; Isa 1:3; Yer 4:22; Ho 4:6
e 2Nya 36:15, 16; Eze 9:9, 10
f Hes 34:2, 5
g Kum 30:3; Ne 1:9; Isa 11:11, 12; Amo 9:14
h Isa 49:22; Isa 62:10
i 2Fa 17:6; Isa 11:16; Ho 9:3
j Yer 43:4, 7; Zek 10:10
k Isa 2:3; Isa 25:6; Isa 52:1; Yer 3:17

SURA YA 28
l Isa 7:2

Safu ya 2
a 2Fa 17:6; Isa 17:3
b Isa 11:16
c Zb 18:34; Zb 68:35

27:9, 12 *Angalia Kamusi, uku. 2012. 27:12 #Yaani, Mto Efrati. 28:1 *Inaonekana neno hili linarejelea jiji kuu, Samaria. 28:1, 3 #Au “majivuno; kiburi.”

Maono yao yanawafanya
wapotee njia,
Nao wanajikwaa wanapo-
hukumu.[a]
8 Kwa maana meza zao
zimejaa matapishi ma-
chafu
—Yamejaa kila mahali.
9 Mtu atamfundisha nani
ujuzi,
Na mtu atamfafanulia nani
ujumbe?
Je, ni wale walioachishwa
kunyonya hivi karibuni,
Wale walioondolewa kwe-
nye matiti hivi karibuni?
10 Kwa maana ni "amri baada
ya amri, amri baada ya
amri,
Mstari kwa mstari, mstari
kwa mstari,*[b]
Hapa kidogo, pale kidogo."

11 Kwa maana atazungu-
mza na watu hawa kupitia
watu wenye kigugumizi* na
kwa lugha ya kigeni.[c] 12 Ali-
kuwa amewaambia: "Hapa ndi-
po mahali pa kupumzika. Yule
aliyechoka na apumzike; hapa
ndipo mahali pa kuburudika,"
lakini walikataa kusikiliza.[d]
13 Basi neno la Yehova litaku-
wa kwao:

"Amri baada ya amri, amri
baada ya amri,
Mstari kwa mstari, mstari
kwa mstari,*[e]
Hapa kidogo, pale kidogo,"
Ili wanapotembea,
Wajikwae na kuanguka
nyuma
Na wavunjike na kunaswa
na kukamatwa.[f]

28:10, 13 *Au "Kamba ya kupimia juu ya kamba ya kupimia, kamba ya kupimia juu ya kamba ya kupimia." 28:11 *Tnn., "midomo yenye kigugumizi."

SURA YA 28
a 2Fa 16:10, 11 Yer 5:31
b 2Fa 21:13 Isa 28:17 Omb 2:8
c Kum 28:49, 50 Yer 5:15 1Ko 14:21
d Zb 81:10, 11
e Isa 28:17
f 2Nya 36:15, 16 Isa 8:14, 15

Safu ya 2
a Isa 28:18
b Isa 30:9, 10
c Zb 118:22
d Mt 21:42 Mk 12:10 Lu 20:17 Mdo 4:11
e Efe 2:19, 20
f Ro 9:33 Ro 10:11 1Pe 2:4, 6
g 2Fa 21:13
h Yer 11:20
i Isa 28:15

14 Basi sikieni neno la Yeho-
va, ninyi mnaojigamba,
Enyi watawala wa watu
hawa wa Yerusalemu,
15 Kwa maana ninyi watu
mnasema:
"Tumefanya agano na
Kifo,[a]
Na tumefanya mapatano*
na Kaburi.#
Mafuriko makubwa ya
ghafla yatakapopita,
Hayatatufikia,
Kwa maana tumeufanya
uwongo kuwa kimbilio
letu
Nasi tumejificha katika
udanganyifu."[b]
16 Kwa hiyo Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova anase-
ma hivi:
"Tazama, ninaweka jiwe li-
lilojaribiwa liwe msingi
katika Sayuni,[c]
Jiwe la pembeni lenye tha-
mani[d] la msingi imara.[e]
Hakuna yeyote anayeonye-
sha imani atakayeshikwa
na wasiwasi.[f]
17 Nami nitaifanya haki kuwa
kamba ya kupimia[g]
Na uadilifu utakuwa kifaa
cha kusawazishia;*[h]
Na mvua ya mawe itafa-
gilia mbali kimbilio la
uwongo,
Na maji yatafurika mahali
pa kujificha.
18 Agano mlilofanya na Kifo
litavunjwa,
Na mapatano yenu na Ka-
buri# hayatasimama.[i]

28:15 *Au labda, "tumetekeleza maono." 28:15, 18 #Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012. 28:17 *Au "timazi."

Mafuriko makubwa ya ghafla yatakapopita,
Yatawaponda ninyi.
19 Kila mara yanapopita,
Yatawafagilia mbali;[a]
Kwa maana yatapita asubuhi baada ya asubuhi,
Mchana na usiku.
Ni hofu tu itakayowafanya waelewe walichosikia."*
20 Kwa maana kitanda ni kifupi sana mtu asiweze kujinyoosha juu yake,
Na shuka iliyofumwa ni nyembamba sana isiweze kumfunika mtu.
21 Kwa maana Yehova atasimama kama katika Mlima Perasimu,
Atainuka kama katika bonde lililo* karibu na Gibeoni,[b]
Ili afanye tendo lake —tendo lake la ajabu—
Na ili afanye kazi yake —kazi yake isiyo ya kawaida.[c]
22 Sasa msidhihaki,[d]
Ili vifungo vyenu visikazwe zaidi,
Kwa maana nimesikia kutoka kwa Bwana Mwenye Enzi Kuu, Yehova wa majeshi,
Kwamba maangamizi yamekusudiwa kuipata nchi yote.*[e]
23 Tegeni sikio, muisikilize sauti yangu;
Kazeni fikira na msikilize ninachosema.
24 Je, mkulima huendelea kulima mchana kutwa kabla hajapanda mbegu?
Je, huendelea kuyagongagonga mabonge ya udongo na kusawazisha shamba lake?[a]
25 Baada ya kusawazisha ardhi,
Je, hatawanyi jira na kupanda bizari,
Na je, hapandi ngano, mtama, na shayiri mahali pake
Na kusemethi[b] kwenye mipaka?
26 Kwa maana Yeye humfundisha* njia inayofaa;
Mungu wake humfundisha.[c]
27 Kwa maana jira haisagwi kwa kifaa cha kupuria,[d]
Na gurudumu la gari la kukokotwa halizungushwi juu ya bizari.
Badala yake, jira hupigwa kwa fimbo,
Na bizari kwa gongo.
28 Je, mtu huiponda nafaka ili apate mkate?
Hapana, haendelei kuipura mfululizo;[e]
Na anapozungusha gurudumu la gari lake la kukokotwa juu yake akiwa na farasi wake,
Yeye haipondi.[f]
29 Na haya pia yanatoka kwa Yehova wa majeshi,
Ambaye shauri* lake linastaajabisha
Na ambaye ametimiza mambo makuu.#[g]

---

28:19 *Au labda, "Watakapoelewa, watashikwa na hofu kubwa." **28:21** *Au "nchi tambarare ya chini iliyo." **28:22** *Au "kuipata dunia yote."

28:26 *Au "humtia nidhamu kwa; humwadhibu kwa." **28:29** *Au "kusudi." #Au "ambaye hekima yake inayotumika ni kuu."

**SURA YA 28**
a Isa 24:1
b Yos 10:8-14; 2Sa 5:20; 1Nya 14:10-16
c Omb 2:15; Hab 1:5-7
d 2Nya 36:15, 16; Yer 20:7
e Isa 10:23; Isa 24:1

**Safu ya 2**
a Zb 30:5; Zb 103:9; Mik 7:18
b Kut 9:31, 32; Eze 4:9
c Zb 119:71
d Isa 41:15; Amo 1:3
e Zb 103:9; Isa 21:10; Mik 7:18
f Law 26:44; Yer 10:24
g Zb 40:5; Yer 32:19; Ro 11:33

29 “Ole kwa Arieli,* Arieli,
jiji ambalo Daudi ali-
piga kambi ndani
yake![a]
Endelea mwaka baada ya
mwaka;
Mzunguko wa sherehe[b] na
uendelee.
2 Lakini nitaliletea taabu
Arieli,[c]
Na kutakuwa na kilio na
maombolezo,[d]
Nalo litakuwa kwangu
kama jiko la madhabahu
ya Mungu.[e]
3 Nitapiga kambi pande zote
dhidi yako,
Nami nitakuzingira kwa
ngome
Na kujenga maboma dhidi
yako.[f]
4 Utashushwa chini;
Utazungumza kutoka
ardhini,
Na mambo utakayosema
yatakuwa mnong’ono
kwa sababu ya mavumbi.
Sauti yako itatoka ardhini[g]
Kama sauti ya mtu anaye-
wasiliana na roho,
Na maneno yako yatatoka
mavumbini kama sauti
ya ndege.
5 Umati wa maadui wako*
utakuwa kama ungaunga
laini,[h]
Umati wa waonevu kama
tu makapi yanayopepe-
ruka.[i]
Na jambo hilo litatokea ha-
raka, ghafla.[j]
6 Yehova wa majeshi atawa-
kazia fikira
Kwa mngurumo na tete-
meko la ardhi na kelele
kubwa,
Kwa upepo wa dhoruba na
tufani na miali ya moto
unaoteketeza.”[a]
7 Kisha umati wa mataifa
yote yanayopigana vita
na Arieli[b]
—Wale wote wanaopigana
vita naye,
Minara inayomzingira,
Na wale wanaomsababi-
shia taabu—
Watakuwa kama ndoto,
maono ya usiku.
8 Naam, itakuwa kama mtu
aliye na njaa anayeota
kwamba anakula,
Lakini anaamka akiwa na
njaa,*
Na kama mtu mwenye kiu
anayeota kwamba ana-
kunywa,
Lakini anaamka akiwa
amechoka na akiwa na
kiu.#
Hivyo ndivyo itakavyo-
kuwa kwa umati wa
mataifa yote
Yanayopigana vita dhidi ya
Mlima Sayuni.[c]
9 Pigweni na butwaa na
mshangae;[d]
Jipofusheni na mpofu-
shwe.[e]
Wamelewa, lakini si kwa
divai;
Wanapepesuka, lakini si
kwa sababu ya kileo.
10 Kwa maana Yehova ame-
wamwagia roho ya
usingizi mzito;[f]
Ameyafunga macho yenu,
enyi manabii,[g]
Naye amefunika vichwa
vyenu, enyi waonaji.[h]

SURA YA 29
a 2Sa 5:7, 9
b Kum 16:16
c Kum 28:53-55
d Isa 51:19; Omb 1:4
e Yer 15:14; Sef 1:7
f 2Fa 24:11; 2Fa 25:1
g Isa 51:23
h Isa 13:19; Isa 14:22; Isa 21:9
i Isa 13:11; Isa 17:13
j Isa 47:9; Isa 48:3

Safu ya 2
a 1Sa 2:10; Yer 50:25; Nah 1:3
b Yer 25:12, 14
c Isa 10:12; Yer 51:24
d Hab 1:5
e Isa 6:9
f Isa 6:10; Ro 11:8
g Yer 14:14; Yer 27:15
h Mik 3:7

29:1 *Huenda jina hili linamaanisha “Jiko la Madhabahu ya Mungu,” inaelekea ni Yerusalemu. 29:5 *Tnn., “wageni wako.”

29:8 *Au “nafsi yake ikiwa tupu.” #Au “nafsi yake ikiwa imekauka.”

11 Maono yote yamekuwa
kwenu kama maneno ya kita-
bu ambacho kimefungwa kwa
muhuri.[a] Wakimpa mtu ana-
yejua kusoma na kumwambia:
“Tafadhali, kisome kwa sau-
ti,” atasema: “Siwezi, kwa
maana kimefungwa kwa mu-
huri.” 12 Na wakimpa kita-
bu hicho mtu asiyejua kusoma
na kumwambia: “Tafadhali,
kisome kitabu hiki,” atasema:
“Sijui kusoma hata kidogo.”

13 Yehova anasema: “Watu hawa hunikaribia kwa vinywa vyao
Nao huniheshimu kwa midomo yao,[b]
Lakini mioyo yao iko mbali sana nami;
Na hofu yao kunielekea inategemea amri za wanadamu ambazo wamefundishwa.[c]
14 Kwa hiyo, mimi Ndiye nitakayewatendea tena watu hawa mambo ya ajabu,[d]
Maajabu juu ya maajabu;
Na hekima ya watu wao wenye hekima itatoweka,
Na uelewaji wa watu wao wenye busara utafichwa.”[e]
15 Ole wao wanaojitahidi sana kumficha Yehova mipango yao.*[f]
Wanatenda matendo yao mahali penye giza,
Huku wakisema: “Ni nani anayetuona?
Ni nani anayejua kutuhusu?”[g]
16 Jinsi mnavyopotosha mambo!*
Je, mfinyanzi anapaswa kuonwa kuwa sawa na udongo?[a]
Je, kitu kilichotengenezwa kinapaswa kusema kuhusu yule aliyekitengeneza:
“Hakunitengeneza?”[b]
Na je, kitu kilichotengenezwa kinasema kuhusu yule aliyekitengeneza:
“Hana uelewaji”?[c]
17 Katika muda mfupi, Lebanoni itageuzwa kuwa shamba la matunda,[d]
Na shamba hilo la matunda litaonwa kuwa msitu.[e]
18 Siku hiyo viziwi watasikia maneno ya kile kitabu,
Na kutoka katika utusitusi na giza macho ya vipofu yataona.[f]
19 Wapole watashangilia sana katika Yehova,
Na maskini miongoni mwa watu watashangilia katika Mtakatifu wa Israeli.[g]
20 Kwa maana mwonevu hatakuwapo tena,
Anayejigamba ataangamia,
Na wote wanaokaa macho ili kusababisha madhara wataangamizwa,[h]
21 Wale ambao kwa neno la udanganyifu wanawafanya wengine wawe na hatia,
Wanaotega mitego ili kumnasa mtetezi* katika lango la jiji,[i]
Na wale ambao kwa mashtaka yasiyo na msingi humnyima haki mwadilifu.[j]

29:15 * Au “shauri lao.” 29:16 * Au “Jinsi mlivyopotoka!”

29:21 * Tnn., “anayekaripia.”

SURA YA 29
a Isa 8:16
b Isa 48:1 Yer 5:2
c Mt 15:7-9 Mk 7:6-8
d Isa 28:21 Hab 1:5
e Yer 8:9 1Ko 1:19
f Isa 30:1
g Eze 8:12

Safu ya 2
a Isa 64:8
b Yer 18:6
c Ro 9:20, 21
d Isa 35:1 Isa 41:19
e Isa 32:14, 15
f Isa 35:5 Isa 42:16
g Isa 41:16
h Mik 2:1
i Amo 5:10
j Eze 13:19

22 Basi Yehova, aliyemkomboa Abrahamu,[a] anaiambia hivi nyumba ya Yakobo:
"Yakobo hataona aibu tena,
Na uso wake hautabadilika rangi tena.*[b]
23 Kwa maana anapowaona watoto wake,
Ambao ni kazi ya mikono yake, katikati yake,[c]
Watalitakasa jina langu;
Naam, watamtakasa Mtakatifu wa Yakobo,
Nao watamwogopa Mungu wa Israeli.[d]
24 Wale waliopotoka rohoni watapata uelewaji,
Na wale wanaolalamika watakubali mafundisho."

30 "Ole wao wana wakaidi,"[e] asema Yehova,
"Wanaotekeleza mipango ambayo si yangu,[f]
Wanaofanya miungano,* lakini si kwa roho yangu,
Ili kuongeza dhambi juu ya dhambi.
2 Wanashuka kwenda Misri[g] bila kuniomba ushauri,*[h]
Ili kupata usalama chini ya ulinzi wa Farao#
Na kupata kimbilio katika kivuli cha Misri!
3 Lakini ulinzi wa Farao utawaletea aibu,
Na kukimbilia katika kivuli cha Misri kutawaletea fedheha.[i]
4 Kwa maana wakuu wake wako Soani,[j]
Na wajumbe wake wamefika Hanesi.
5 Wote wataaibishwa
Na watu ambao hawawezi kuwanufaisha,
Ambao hawawapi msaada wowote wala manufaa yoyote,
Isipokuwa aibu na fedheha."[a]

6 Tangazo dhidi ya wanyama wa kusini:
Katika nchi ya taabu na hali ngumu,
Ya simba, simba anayenguruma,
Ya nyoka kipiri na nyoka wa moto arukaye,*
Wanabeba mali zao juu ya migongo ya punda
Na mizigo yao juu ya nundu za ngamia.
Lakini vitu hivyo havitawanufaisha watu.
7 Kwa maana msaada wa Misri haufai kitu.[b]
Kwa hiyo nimemwita huyu: "Rahabu,[c] anayeketi tuli."
8 "Sasa nenda, iandike juu ya bamba mbele yao,
Na uiandike katika kitabu,[d]
Ili itumike siku ya baadaye
Kama ushahidi wa kudumu.[e]
9 Kwa maana wao ni watu waasi,[f] wana wadanganyifu,[g]
Wana wasiotaka kusikia sheria* ya Yehova.[h]
10 Wanawaambia waonaji, 'Msione,'
Na wale wanaopata maono, 'Msituambie maono ya kweli.[i]

SURA YA 29
a Ne 9:7; Mik 7:20
b Yoe 2:27
c Isa 45:11
d Isa 8:13; Ho 3:5

SURA YA 30
e Isa 1:2; Isa 63:10; Isa 65:2
f Isa 29:15
g Isa 31:1; Eze 29:6
h Hes 27:21; 1Fa 22:7
i Yer 17:5
j Isa 19:11; Eze 30:14

Safu ya 2
a Isa 31:3; Yer 2:36
b Isa 31:1; Yer 37:7, 8
c Zb 87:4; Zb 89:10
d Isa 8:1; Yer 36:2
e Ro 15:4
f Kum 31:27; Isa 1:4; Yer 44:3
g Isa 59:3; Yer 9:3
h 2Nya 33:10; 2Nya 36:15, 16; Ne 9:29; Yer 7:13
i 2Nya 16:10; 2Nya 18:7; Yer 11:21; Yer 26:11

29:22 * Yaani, kwa sababu ya aibu na kukata tamaa. 30:1 * Tnn., "wanaomwaga sadaka ya kinywaji," inaonekana inarejelea kufanya mapatano. 30:2 * Au "bila kutafuta ushauri kutoka katika kinywa changu." # Tnn., "katika ngome ya Farao."

30:6 * Au "nyoka mwenye sumu anayerukaruka." 30:9 * Au "mafundisho."

Tuambieni mambo yanayotupendeza;* oneni maono ya udanganyifu.[a]
11 Tokeni kwenye njia; ondokeni kwenye kijia.
Acheni kumweka Mtakatifu wa Israeli mbele yetu.'"[b]
12 Kwa hiyo Mtakatifu wa Israeli anasema hivi:
"Kwa kuwa mnalikataa neno hili[c]
Nanyi mnatumaini ulaghai na udanganyifu
Na mnayategemea mambo hayo,[d]
13 Kwa hiyo uovu huu utakuwa kwenu kama ukuta uliobomoka,
Kama ukuta mrefu uliofura unaokaribia kuanguka.
Utaanguka ghafla, mara moja.
14 Utavunjwa kama mtungi mkubwa wa mfinyanzi,
Utapondwapondwa kabisa hivi kwamba hakuna kigae chochote kitakachobaki
Ili kitumiwe kukusanya moto jikoni
Au kuchota maji kutoka kwenye kidimbwi."*
15 Kwa maana Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova, Mtakatifu wa Israeli, anasema hivi:
"Mkirudi kwangu na kupumzika, mtaokolewa;
Mtakuwa na nguvu mkiendelea kuwa watulivu na kuwa na tumaini."[e]
Lakini hamkutaka.[f]
16 Badala yake, mlisema:
"Hapana, tutakimbia kwa farasi!"
Basi mtakimbia.
"Nasi tutapanda farasi wenye mbio!"[a]
Kwa hiyo wale wanaowafuatia watakuwa na mbio.[b]
17 Watu elfu moja watatetemeka wakitishwa na mtu mmoja;[c]
Mtakapotishwa na watu watano mtakimbia
Mpaka mbaki kama mlingoti juu ya mlima,
Kama nguzo ya ishara juu ya kilima.[d]
18 Lakini Yehova anangoja kwa subira* ili kuwaonyesha kibali,[e]
Naye atainuka ili kuwaonyesha rehema.[f]
Kwa maana Yehova ni Mungu wa haki.[g]
Wenye furaha ni wote wanaoendelea kumtarajia.#[h]

19 Watu watakapokaa Sa-
yuni, Yerusalemu,[i] hamtalia
kamwe.[j] Kwa hakika atawao-
nyesha kibali mara tu ataka-
posikia kilio chenu cha kuo-
mba msaada; atawajibu mara
tu atakaposikia kilio chenu.[k]
20 Ingawa Yehova atawa-
pa taabu kama mkate na uka-
ndamizaji kama maji,[l] Mfundi-
shaji wako Mkuu hatajificha
tena, nawe utamwona Mfundi-
shaji wako Mkuu[m] kwa macho
yako mwenyewe. 21 Na ma-
sikio yako mwenyewe yatasi-
kia neno nyuma yako likise-
ma, "Hii ndiyo njia.[n] Tembee-
ni ndani yake," ikiwa mtaenda
upande wa kulia au mtaenda
upande wa kushoto.[o]

30:10 *Tnn., "mambo laini." 30:14 *Au labda, "tangi la maji."

30:18 *Au "anaendelea kuwatarajia." #Au "wanaomngoja kwa hamu."

SURA YA 30
a Yer 23:16, 17; Eze 13:7; Mik 2:11
b Amo 7:13, 16
c Amo 2:4, 5
d Yer 13:25; Mik 3:11
e 1Nya 5:20; 2Nya 16:8; Isa 26:3
f Mt 23:37; Mdo 7:51

Safu ya 2
a Isa 31:1, 3
b Kum 28:49, 50; Yer 4:13; Omb 4:19; Hab 1:6, 8
c Law 26:36; Kum 32:30
d Eze 12:16
e Kut 34:6; Eze 36:9, 10
f Zb 102:13; Ro 9:15
g Zb 99:4; Yer 10:24
h Yer 17:7
i Ne 11:1; Isa 44:28; Isa 62:1; Yer 31:6; Zek 1:17
j Ne 12:27; Isa 61:3
k Yer 29:11, 12
l Law 26:26; Zb 80:5
m Ayu 36:22; Zb 32:8; Zb 71:17; Zb 119:102
n Zb 25:8, 9
o Kum 5:32; Yos 1:7, 8; Met 4:27

22 Nanyi mtaitia unajisi
fedha inayofunika sanamu
zenu za kuchongwa na dhaha-
bu inayofunika sanamu zenu
za chuma.*[a] Mtazitupa mbali
kama kitambaa cha hedhi na
kuziambia, “Potelea mba-
li!”#[b]
23 Naye ataleta mvua
kwa ajili ya mbegu mtakazo-
panda ardhini,[c] na chakula*
kitakachotoka ardhini kita-
kuwa kingi na chenye lishe.#[d]
Siku hiyo mifugo yenu itali-
sha katika malisho makubwa.[e]
24 Na ng’ombe na punda wa-
naolima mashamba wataku-
la chakula cha mifugo kili-
chokolezwa kwa mboga chu-
ngu, kilichopepetwa kwa se-
petu na kwa uma.
25 Na juu
ya kila mlima mrefu na juu
ya kila kilima kirefu kutakuwa
na vijito na mitaro ya maji,[f]
katika siku ya mauaji maku-
bwa wakati ambapo minara
itaanguka.
26 Na mwanga-
za wa mwezi mpevu utaku-
wa kama mwangaza wa jua; na
mwangaza wa jua utaongeze-
ka mara saba,[g] kama mwanga-
za wa siku saba, katika siku
ambayo Yehova atalifunga je-
raha* la watu wake[h] na kupo-
nya kidonda kikubwa kilicho-
sababishwa na pigo alilowa-
letea.[i]

27 Tazama! Jina la Yehova
linakuja kutoka mbali
sana,
Likiwaka kwa hasira yake
na kwa mawingu mazito.
Midomo yake imejaa gha-
dhabu,
Na ulimi wake ni kama
moto unaoteketeza.[a]
28 Roho* yake ni kama mto
unaofurika unaofika
mpaka shingoni,
Ili kuyatikisa mataifa
katika chujio la maanga-
mizi;#
Na mataifa yatakuwa na li-
jamu katika mataya yao[b]
ambayo inawapotosha.
29 Lakini wimbo wenu uta-
kuwa kama wimbo
unaoimbwa usiku
Mnapojitayarisha* kwa aji-
li ya sherehe,[c]
Na moyo wenu utashangi-
lia kama mtu
Anayetembea na# filimbi
Akielekea kwenye mlima
wa Yehova, kwa Mwamba
wa Israeli.[d]
30 Yehova atafanya sauti
yake kuu[e] isikiwe
Naye ataonyesha mkono
wake[f] unaposhuka kwa
hasira kali,[g]
Ukiwa na mwali wa moto
unaoteketeza,[h]
Tufani ya mvua na dho-
ruba yenye ngurumo[i] na
mvua ya mawe.[j]
31 Kwa maana kwa sababu ya
sauti ya Yehova, Ashuru
itashikwa na hofu;[k]
Ataipiga kwa fimbo.[l]
32 Na kila pigo la fimbo yake
ya adhabu
Ambalo Yehova ataleta juu
ya Ashuru
Litaambatana na matari
na vinubi[m]
Anapoutikisa mkono wake
dhidi yao vitani.[n]

**30:22** *Au “sanamu za kuyeyushwa.” #Au labda, “na kuziita uchafu.” **30:23** *Au “mkate.” #Tnn., “mnono na wenye mafuta.” **30:26** *Au “jeraha la kuvunjika.”

**30:28** *Au “Pumzi.” #Tnn., “chujio la ubatili.” **30:29** *Au “mnapojitakasa.” #Au “akisikia sauti ya.”

SURA YA 30
*a* Kut 32:4; Kum 7:5, 25; Amu 17:3, 4
*b* Ho 14:8; Zek 13:2
*c* Zb 65:9; Zek 10:1
*d* Ho 2:21, 22
*e* Isa 65:10
*f* Isa 41:18; Isa 44:3
*g* Isa 60:20; Ufu 21:23; Ufu 22:5
*h* Omb 2:13
*i* Yer 33:6; Amo 9:11

Safu ya 2
*a* Isa 10:17; Nah 1:6; Sef 3:8
*b* 2Fa 19:28; Zb 32:9
*c* Kum 16:14; Zb 42:4; Yer 33:10, 11
*d* Kum 32:4; Isa 26:4
*e* Zb 29:3, 4
*f* Kut 15:16; Zb 98:1
*g* Nah 1:2
*h* Zb 18:13
*i* Amu 5:4
*j* Yos 10:11
*k* Isa 37:36
*l* Isa 10:12
*m* Kut 15:20; Amu 11:34
*n* Isa 10:24, 26

33 Kwa maana tayari
Tofethi*[a] yake imetayarishwa;
Pia imetayarishwa kwa ajili ya mfalme.[b]
Amefanya rundo la kuni liwe na kina kirefu na liwe pana,
Kwa wingi wa moto na kuni.
Pumzi ya Yehova, kama mto wa kiberiti,
Itaiwasha moto.

31 Ole wao wanaoshuka kwenda Misri kutafuta msaada,[c]
Wanaotegemea farasi,[d]
Wanaotumaini magari ya vita kwa sababu ni mengi,
Na farasi wa vita* kwa sababu wana nguvu.
Lakini hawamtegemei Mtakatifu wa Israeli,
Na hawamtafuti Yehova.
2 Lakini yeye pia ana hekima na ataleta msiba,
Naye hatayabatilisha maneno yake.
Atainuka dhidi ya nyumba ya watenda maovu
Na dhidi ya wale wanaowasaidia wakosaji.[e]
3 Hata hivyo, Wamisri ni wanadamu tu, wao si Mungu;
Farasi wao ni nyama wala si roho.[f]
Yehova atakapounyoosha mkono wake,
Yeyote atakayetoa msaada atajikwaa
Na yeyote atakayesaidiwa ataanguka;
Wote wataangamia wakati mmoja.
4 Kwa maana Yehova ameniambia hivi:
"Kama simba anavyonguruma, mwanasimba mwenye nguvu,* juu ya mawindo yake,
Kundi lote la wachungaji linapokusanywa kupigana naye,
Naye haogopi sauti yao
Au kutishwa na kelele zao,
Ndivyo Yehova wa majeshi atakavyoshuka ili kupigana vita
Juu ya Mlima Sayuni na juu ya kilima chake.
5 Kama ndege wanaoshuka kwa ghafla, ndivyo Yehova wa majeshi atakavyolilinda Yerusalemu.[a]
Atalilinda na kuliokoa.
Atalihifadhi na kuliokoa."

6 "Rudini kwa Yule ambaye mmemwasi bila aibu, enyi
watu wa Israeli.[b] 7 Kwa maa-
na siku hiyo kila mmoja atai-
kataa miungu yake ya ubatili ya fedha na miungu yake ya dhahabu ambayo haina thamani, ambayo mikono yenu wenyewe ilitenda dhambi kwa kuitengeneza.

8 Na Mwashuru atauawa kwa upanga, lakini si wa mwanadamu;[c]
Na upanga, usio wa mwanadamu, utamwangamiza.
Atakimbia kwa sababu ya upanga,
Na wanaume wake vijana watalazimishwa kufanya kazi za kulazimishwa.

30:33 *Hapa neno "Tofethi" linatumiwa kurejelea mahali pa mfano pa kuteketezea vitu, panafananisha maangamizi.
31:1 *Au "wapanda farasi."
31:4 *Au "mwanasimba mwenye manyoya marefu shingoni."

SURA YA 30
a 2Fa 23:10; Yer 7:32
b Isa 37:37, 38; Eze 32:22

SURA YA 31
c Isa 30:2
d Kum 17:15, 16
e Eze 29:6, 7
f Zb 33:17; Met 21:31

Safu ya 2
a Kum 32:11, 12; Zb 91:4
b Isa 55:7; Yoe 2:12
c 2Fa 19:35; 2Nya 32:21; Isa 37:36

9 Jabali lake litapitilia mbali kwa sababu ya woga mwingi,
Na wakuu wake wataogopa kwa sababu ya nguzo ya ishara," asema Yehova,
Ambaye nuru yake iko* Sayuni na ambaye tanuru lake liko Yerusalemu.

32 Tazama! Mfalme[a] atatawala kwa uadilifu,[b]
Na wakuu watatawala kwa haki.
2 Na kila mmoja atakuwa kama mahali pa kujificha* kutokana na upepo,
Na mahali pa kujisitiri# kutokana na dhoruba ya mvua,
Kama vijito vya maji katika nchi isiyo na maji,[c]
Kama kivuli cha jabali kubwa katika nchi iliyokauka.
3 Kisha macho ya wale wanaoona hayatafungwa tena,
Na masikio ya wale wanaosikia yatasikiliza.
4 Moyo wa wale wanaofanya mambo bila kufikiri utatafakari ujuzi,
Na ulimi wa wenye kigugumizi utazungumza kwa ufasaha na waziwazi.[d]
5 Mtu mpumbavu hataitwa tena mkarimu,
Na mtu asiye na msimamo hataitwa mheshimiwa;
6 Kwa maana mtu mpumbavu atazungumza upumbavu,
Na moyo wake utatunga mambo yanayodhuru,[e]
Ili kuendeleza uasi imani* na kusema mambo mapotovu dhidi ya Yehova,
Kusababisha mwenye njaa akae njaa
Na kumnyima mwenye kiu maji ya kunywa.
7 Mipango ya mtu asiye na msimamo ni mibaya;[a]
Anaendeleza mwenendo wa aibu
Ili kumwangamiza kwa uwongo mtu anayeteseka,[b]
Hata maskini anaposema jambo lililo sawa.
8 Lakini mtu mkarimu ana nia ya ukarimu,
Naye huendelea kutenda matendo ya ukarimu.*
9 "Enyi wanawake mnaopuuza mambo, simameni msikilize sauti yangu!
Enyi mabinti msiojali,[c] sikilizeni ninachosema!
10 Katika muda unaozidi mwaka mmoja hivi, ninyi msiojali mtatetemeka,
Kwa sababu hakuna matunda yatakayokuwa yamekusanywa mavuno ya zabibu yatakapokwisha.[d]
11 Tetemekeni, ninyi wanawake mnaopuuza mambo!
Tetemekeni, ninyi msiojali!
Vueni nguo mbaki uchi,
Na mvae nguo za magunia viunoni.[e]
12 Pigeni vifua vyenu kwa kuomboleza
Kwa sababu ya mashamba yanayotamanika na mzabibu unaozaa matunda mengi.

31:9 *Au "moto wake uko." 32:2 *Au "kibanda cha kujificha." #Au "mahali pa kukimbilia."

32:6 *Au "kutenda kwa kutomwogopa Mungu." 32:8 *Au "matendo mema."

SURA YA 32
a Mwa 49:10; Zb 2:6; Lu 1:32, 33; Yoh 1:49
b Zb 45:6; Zb 72:1; Isa 9:7; Isa 11:4, 5; Yer 23:5; Zek 9:9; Ebr 1:9; Ufu 19:11
c Isa 35:6
d Isa 35:6
e Mik 2:1

Safu ya 2
a Yer 5:26; Mik 7:3
b 1Fa 21:9, 10
c Isa 3:16
d Omb 2:12; Sef 1:13
e Isa 3:24

13 Kwa maana ardhi ya watu
wangu itafunikwa kwa
miiba na michongoma;
Itazifunika nyumba zote
zenye furaha,
Naam, jiji la shangwe.[a]
14 Kwa maana mnara wenye
ngome umeachwa;
Jiji lenye kelele limea-
chwa.[b]
Ofeli[c] na mnara wa mlinzi
vimebaki ukiwa daima,
Mahali panapopendwa na
punda wa mwituni,
Malisho ya mifugo,[d]
15 Mpaka roho itakapomimi-
nwa juu yetu kutoka
juu,[e]
Na nyika iwe shamba la
matunda,
Na shamba la matunda lio-
nwe kuwa msitu.[f]
16 Kisha haki itakaa nyikani,
Na uadilifu utakaa katika
shamba la matunda.[g]
17 Matokeo ya uadilifu wa
kweli yatakuwa amani,[h]
Na mazao ya uadilifu wa
kweli yatakuwa utulivu
wa kudumu na usalama
wa kudumu.[i]
18 Watu wangu watakaa ka-
tika makao ya kudumu
yenye amani,
Katika makao salama na
mahali pa kupumzika pe-
nye utulivu.[j]
19 Lakini mvua ya mawe
itauangusha chini msitu,
Na jiji litabomolewa
kabisa.
20 Wenye furaha ni ninyi
mnaopanda mbegu
kando ya maji yote,
Mnaowatoa nje* ng'ombe
dume na punda."[k]

32:20 * Au "Mnaowafungua."

SURA YA 32
a Isa 22:2; Omb 2:15
b 2Fa 25:9, 10
c 2Nya 27:1, 3; Ne 3:26
d Isa 27:10
e Isa 44:3
f Isa 29:17; Isa 35:1, 2
g Isa 42:1, 4; Isa 60:21
h Zb 119:165; Isa 55:12
i Eze 37:26; Mik 4:3, 4
j Isa 60:18; Isa 65:22; Yer 23:6; Eze 34:25; Ho 2:18
k Isa 30:23, 24

Safu ya 2

SURA YA 33
a 2Fa 18:13; Isa 10:5
b Isa 10:12; Nah 3:7
c Zb 123:2
d Zb 44:3; Isa 52:10
e Zb 46:1; Nah 1:7
f Zb 46:6; Zb 68:1; Isa 17:13
g Zb 27:1
h Met 19:23

33 Ole wako wewe, mwa-
ngamizaji ambaye
hujaangamizwa;[a]
Ewe msaliti ambaye huja-
salitiwa!
Utakapomaliza kuanga-
miza, utaangamizwa.[b]
Utakapomaliza kusaliti,
utasalitiwa.
2 Ee Yehova, tuonyeshe
kibali.[c]
Tunakutumaini wewe.
Uwe mkono wetu*[d] kila
asubuhi,
Naam, wokovu wetu waka-
ti wa taabu.[e]
3 Watu wanakimbia kwa sa-
babu ya sauti ya ghasia.
Unapoinuka, mataifa
yanatawanyika.[f]
4 Kama nzige wanaokula
sana wanavyokusanyika,
ndivyo nyara zako zita-
kavyokusanywa;
Watu watazikimbilia kama
makundi ya nzige.
5 Yehova atakwezwa,
Kwa maana anakaa katika
vilele vilivyo juu.
Ataijaza Sayuni haki na
uadilifu.
6 Yeye ndiye tegemeo imara
la nyakati zako;
Wingi wa wokovu,[g]
hekima, ujuzi, na
kumwogopa Yehova[h]
—Hiyo ndiyo hazina yake.
7 Tazama! Mashujaa wao
wanalia kwa sauti bara-
barani;
Wajumbe wa amani wana-
lia kwa uchungu.
8 Barabara kuu zimebaki
tupu;
Hakuna mtu anayesafiri
kwenye vijia.

33:2 * Au "nguvu zetu."

Amelivunja* agano;
Ameyakataa majiji;
Hamheshimu mwanadamu anayeweza kufa.[a]
9 Nchi inaomboleza* na kunyauka kabisa.
Lebanoni imeaibika;[b] imeoza.
Sharoni imekuwa kama jangwa,
Na Bashani na Karmeli zinapukutisha majani yake.[c]
10 "Sasa nitainuka," asema Yehova,
"Sasa nitajikweza mwenyewe;[d]
Sasa nitajitukuza mwenyewe.
11 Mnachukua mimba ya majani yaliyokauka na kuzaa majani makavu.
Roho yenu wenyewe itawateketeza kama moto.[e]
12 Na watu watakuwa kama chokaa iliyoteketea.
Watawashwa moto kama miiba iliyokatwa.[f]
13 Ninyi mlio mbali sana, sikieni jambo nitakalofanya!
Nanyi mlio karibu, tambueni uwezo wangu!
14 Watenda dhambi walio Sayuni wanaogopa;[g]
Waasi imani wanatetemeka:
'Ni nani kati yetu anayeweza kuishi mahali palipo na moto unaoteketeza?[h]
Ni nani kati yetu anayeweza kuishi na miale isiyoweza kuzimwa?'
15 Yule anayetembea katika uadilifu wa daima,[i]
Anayesema mambo manyoofu,[a]
Anayekataa faida isiyo ya haki, ya ulaghai,
Ambaye mikono yake inakataa rushwa badala ya kuichukua kwa nguvu,[b]
Anayeziba sikio lake ili lisisikilize mazungumzo ya umwagaji wa damu,
Na anayefunga macho yake ili yasione maovu
16 —Atakaa katika vilele;
Kimbilio lake salama* litakuwa katika ngome zilizo kwenye miamba,
Atapewa mkate wake,
Naye maji yake hayataisha kamwe."[c]
17 Macho yako yatamwona mfalme katika fahari yake;
Yataona nchi iliyo mbali sana.
18 Moyoni mwako utakumbuka* jambo linaloogopesha:
"Yuko wapi mwandishi?
Yuko wapi yule aliyepima ushuru?[d]
Yuko wapi yule aliyeihesabu minara?"
19 Hutawaona tena watu wenye dharau,
Watu ambao lugha yao ni ngumu sana kueleweka,*
Ambao huwezi kuelewa ulimi wao wenye kigugumizi.[e]
20 Tazama Sayuni, jiji la sherehe zetu![f]
Macho yako yataona Yerusalemu kama makao matulivu,

SURA YA 33
a 2Fa 18:19, 20
b Isa 37:24
c Nah 1:4
d Zb 46:10
e Isa 5:24
f Isa 9:18
g Kum 28:66, 67
h Kum 32:22; Nah 1:6; Ebr 12:29
i Eze 18:17

Safu ya 2
a 1Nya 29:17
b Kut 23:8; Kum 16:19
c 1Fa 19:5, 6; Zb 34:9, 10; Isa 65:13
d 2Fa 15:19
e Kum 28:49, 50; Isa 28:11; Yer 5:15
f Kum 12:5, 6

33:8 *Yaani, adui. 33:9 *Au labda, "inakauka."
33:16 *Au "kilele salama." 33:18 *Au "utatafakari." 33:19 *Tnn., "ina kina kirefu isiweze kueleweka."

Hema ambalo halitaondolewa.[a]
Vigingi vyake vya mahema havitang'olewa kamwe,
Na hakuna kamba yake yoyote itakayokatwa.
21 Lakini huko, yule Aliye Mkuu, Yehova,
Atakuwa kwetu eneo la mito, la mifereji mipana,
Ambako hakuna kundi la merikebu litakaloenda huko
Na hakuna meli za kifahari zitakazopita huko.
22 Kwa maana Yehova ni Mwamuzi wetu,[b]
Yehova ni Mpaji-sheria wetu,[c]
Yehova ni Mfalme wetu;[d]
Yeye Ndiye atakayetuokoa.[e]
23 Kamba zako zitalegea na kuning'inia;
Haziwezi kushika mlingoti usimame imara wala kutandaza tanga.
Wakati huo nyara nyingi zitagawanywa;
Hata mtu mlemavu atachukua nyara nyingi.[f]
24 Na hakuna mkaaji* atakayesema: "Mimi ni mgonjwa."[g]
Watu wanaokaa katika nchi watasamehewa dhambi yao.[h]

34 Njooni karibu ili msikie, enyi mataifa,
Na msikilize, enyi watu.
Dunia na vyote vinavyoijaza na visikilize,
Nchi na mazao yake yote.
2 Kwa maana hasira ya Yehova inawaka dhidi ya mataifa yote,[i]
Na ghadhabu yake dhidi ya jeshi lao lote.[a]
Atawaangamiza;
Atawachinja.[b]
3 Watu wao waliouawa watatupwa nje,
Na uvundo wa maiti zao utapaa;[c]
Milima itayeyuka kwa sababu ya* damu yao.[d]
4 Jeshi lote la mbinguni litaoza kabisa,
Na mbingu zitakunjwa kama kitabu cha kukunjwa.
Jeshi lake lote litanyauka kabisa,
Kama jani lililonyauka linavyoanguka kutoka kwenye mzabibu
Na tini iliyonyauka kutoka kwenye mtini.
5 "Kwa maana upanga wangu utaloweshwa mbinguni.[e]
Utashuka juu ya Edomu katika hukumu,[f]
Juu ya watu ambao niliamua kuwaangamiza.
6 Yehova ana upanga; utafunikwa kwa damu.
Utafunikwa kwa mafuta,[g]
Kwa damu ya wanakondoo dume na mbuzi,
Kwa mafuta ya figo za kondoo dume.
Kwa maana Yehova ana dhabihu kule Bosra,
Machinjo makubwa katika nchi ya Edomu.[h]
7 Fahali mwitu watashuka pamoja nao,
Ng'ombe dume wachanga watashuka pamoja na wenye nguvu.
Nchi yao itajaa damu,

33:24 * Au "mwenyeji."

34:3 * Au "itatiririka."

SURA YA 33
a Zb 125:1
b Mwa 18:25; Zb 50:6; Zb 98:9
c Law 26:3; Yak 4:12
d Zb 44:4; Zb 97:1; Ufu 11:15, 17
e Isa 12:2; Sef 3:17
f Isa 33:4
g Kum 7:15; Ufu 21:4; Ufu 22:1, 2
h Yer 50:20; Mik 7:18, 19

SURA YA 34
i Yer 25:15; Yoe 3:12; Sef 3:8; Zek 14:3

Safu ya 2
a Isa 30:27; Nah 1:2
b Ufu 19:11, 15
c Yer 25:33
d Eze 39:4
e Kum 32:41
f Zb 137:7; Yer 49:7, 22
g Law 3:16
h Isa 63:1-3; Oba 8, 9

Na mavumbi yao yatalowa
mafuta.”
8 Kwa maana Yehova ana
siku ya kisasi,[a]
Mwaka wa malipo ya kesi
dhidi ya Sayuni.[b]
9 Vijito vyake* vitabadili-
shwa kuwa lami,
Na mavumbi yake kuwa
kiberiti,
Na nchi yake itakuwa
kama lami inayowaka.
10 Haitazimwa usiku wala
mchana;
Moshi wake utaendelea
kupaa milele.
Itabaki ukiwa kizazi baada
ya kizazi;
Hakuna yeyote atakaye-
pita katikati yake milele
na milele.[c]
11 Mwari na nungunungu wa-
taimiliki,
Na bundi wenye masikio
marefu na kunguru wa-
takaa ndani yake.
Atanyoosha juu yake ka-
mba ya kupimia ya utupu
Na timazi* ya ukiwa.
12 Hakuna yeyote kati ya
watu wake mashuhuri
atakayepewa ufalme,
Na wakuu wake wote wata-
kuwa si kitu.
13 Miiba itaota katika minara
yake yenye ngome,
Upupu na magugu yenye
miiba katika ngome
yake.
Nchi hiyo itakuwa makao
ya mbwamwitu,[d]
Boma la mbuni.
14 Viumbe wa jangwani wa-
takutana na wanyama
wanaopiga mayowe,
Na mbuzi wa mwituni* ata-
mwita mwenzake.
Naam, huko babewatoto
atakaa na kupata mahali
pa kupumzika.
15 Nyoka-pili atatengeneza
kiota chake huko na ku-
taga mayai,
Naye atayaangua na ku-
yakusanya katika kivuli
chake.
Naam, vipanga watakusa-
nyika huko, kila mmoja
na mwenzake.
16 Tafuteni katika kitabu cha
Yehova na mkisome kwa
sauti:
Hakuna hata mmoja wao
atakayekosekana;
Hakuna hata mmoja wao
atakayekosa mwenzake,
Kwa maana kinywa cha Ye-
hova ndicho kimeamuru,
Na roho yake ndiyo imewa-
kusanya pamoja.
17 Yeye Ndiye amewapigia
kura,
Na mkono wake mwenye-
we umewapimia mahali
walipogawiwa.*
Wataimiliki daima;
Watakaa ndani yake kwa
vizazi vyote.

35 Nyika na nchi iliyokau-
ka zitafurahi,[a]
Na jangwa tambarare li-
tashangilia na kuchanua
maua kama zafarani.[b]
2 Hakika itachanua maua;[c]
Itashangilia na kupiga vi-
gelegele vya shangwe.
Itapewa utukufu wa Leba-
noni,[d]
Fahari ya Karmeli[e] na ya
Sharoni.[f]

34:9 * Inaonekana vinarejelea Bosra, jiji kuu la Edomu. 34:11 * Tnn., “mawe.”

34:14 * Au labda, “Na roho waovu walio kama mbuzi.” 34:17 * Tnn., “umewagawia kwa kamba ya kupimia.”

SURA YA 34
a Kum 32:41 Zb 94:1
b Isa 35:4
c Mal 1:4
d Mal 1:3

Safu ya 2

SURA YA 35
a Isa 29:17 Isa 32:14, 15
b Isa 4:2 Isa 27:6 Isa 35:6 Isa 51:3 Eze 36:35
c Ho 14:5, 6
d Isa 60:13
e Yer 50:19
f Isa 65:10

Watauona utukufu wa Yehova, fahari ya Mungu wetu.
3 Itieni nguvu mikono iliyo dhaifu,
Na myaimarishe magoti yanayotetemeka.[a]
4 Waambieni wale wanaohangaika moyoni:
"Iweni na nguvu. Msiogope.
Tazameni! Mungu wenu atakuja na kisasi,
Mungu atakuja na malipo.[b]
Atakuja na kuwaokoa ninyi."[c]
5 Wakati huo macho ya vipofu yatafunguliwa,[d]
Na masikio ya viziwi yatazibuliwa.[e]
6 Wakati huo kilema ataruka kama paa,[f]
Na ulimi wa bubu utapiga vigelegele vya shangwe.[g]
Kwa maana maji yatabubujika nyikani,
Na vijito katika jangwa tambarare.
7 Na ardhi iliyokaushwa na joto itakuwa kama dimbwi lenye matete,
Na ardhi yenye kiu itakuwa kama mabubujiko ya maji.[h]
Katika makao ambamo mbwamwitu walipumzika,[i]
Kutakuwa na majani mabichi na matete na mafunjo.
8 Na huko kutakuwa na barabara kuu,[j]
Naam, njia inayoitwa Njia ya Utakatifu.
Mtu asiye safi hatasafiri kwenye njia hiyo.[k]
Imetengwa kwa ajili ya yule anayetembea katika njia hiyo;
Hakuna mtu yeyote mpumbavu atakayepotea na kuingia katika njia hiyo.
9 Hakuna simba atakayekuwa huko,
Na hakuna wanyama hatari wa mwituni watakaokuja kwenye njia hiyo.
Hawatapatikana huko;[a]
Wale waliokombolewa tu ndio watakaotembea katika njia hiyo.[b]
10 Wale waliokombolewa na Yehova watarudi[c] na kuja Sayuni kwa kilio cha shangwe.[d]
Shangwe isiyo na kikomo itakuwa taji la vichwa vyao.[e]
Watapata shangwe na furaha,
Na huzuni na kilio cha uchungu vitatoweka.[f]

36 Katika mwaka wa 14 wa utawala wa Mfalme Hezekia, Senakeribu mfalme wa Ashuru[g] alipanda kuja kuyashambulia majiji yote yenye ngome ya Yuda na kuyateka.[h]
2 Kisha mfalme wa Ashuru akamtuma Rabshake*[i] pamoja na jeshi kubwa kutoka Lakishi[j] kwenda kwa Mfalme Hezekia kule Yerusalemu. Wakajipanga karibu na mfereji wa kidimbwi cha juu,[k] kwenye barabara kuu ya uwanja wa mfuaji wa nguo.[l]
3 Ndipo Eliakimu[m] mwana wa Hilkia, aliyekuwa msimamizi wa nyumba,* Shebna[n] aliyekuwa mwandishi, na Yoa mwana wa Asafu aliyefanya kazi ya kuweka kumbukumbu wakaenda nje kukutana naye.

36:2 * Au "msimamizi mkuu wa vinywaji vya mfalme." 36:3 * Au "jumba la mfalme."

SURA YA 35
a Ebr 12:12
b Yer 51:56
c Isa 25:9; Sef 3:16, 17
d Zb 146:8; Isa 42:16; Mt 9:28-30
e Isa 29:18; Yer 6:10; Mk 7:32-35; Lu 7:22
f Mt 11:5; Mdo 8:7; Mdo 14:8-10
g Mt 15:30
h Isa 44:3
i Yer 9:11
j Ezr 1:3; Isa 11:16; Isa 49:11; Isa 62:10; Yer 31:21
k Isa 52:1

Safu ya 2
a Isa 11:6, 7; Isa 65:25; Eze 34:25; Ho 2:18
b Zb 107:2, 3; Isa 62:12
c Kum 30:4
d Isa 51:11; Yer 31:11, 12
e Yer 33:10, 11
f Isa 30:19; Isa 65:19

SURA YA 36
g Isa 10:5
h 2Fa 18:13; 2Nya 32:1; Isa 8:7, 8; Isa 10:28-32; Isa 33:8
i 2Nya 32:9
j 2Fa 19:8
k Isa 7:3
l 2Fa 18:17, 18
m Isa 22:20, 21
n 2Fa 19:2

**4** Basi Rabshake akawaa-
mbia: “Tafadhali, mwambieni
hivi Hezekia: ‘Mfalme mkuu,
mfalme wa Ashuru, anau-
liza, “Ujasiri wako unate-
gemea msingi gani?[a] **5** Una-
sema, ‘Nina mbinu na nguvu
za kupigana vita,’ lakini hayo
ni maneno matupu. Unamtu-
maini nani, hivi kwamba una-
thubutu kuniasi?[b] **6** Taza-
ma! Unautumaini msaada wa
utete huu uliopondeka, Mis-
ri, ambao mtu yeyote akiue-
gemea utamchoma kiganja
na kukitoboa. Hivyo ndivyo
Farao mfalme wa Misri ali-
vyo kwa wote wanaomtu-
maini.[c] **7** Nawe ukiniambia,
‘Tunamtumaini Yehova Mu-
ngu wetu,’ je, si yeye ndiye
ambaye mahali pake pa juu na
madhabahu zake zimeondole-
wa na Hezekia,[d] huku akiwaa-
mbia watu wa Yuda na Yeru-
salemu, ‘Mnapaswa kuinama
mbele ya madhabahu hii’?”’[e]
**8** Basi sasa, tafadhali, fanya
mkataba huu pamoja na bwa-
na wangu mfalme wa Ashu-
ru:[f] nitakupa farasi 2,000 iki-
wa unaweza kupata wapanda
farasi wa kutosha idadi hiyo.
**9** Basi, unawezaje kumzuia
hata gavana mmoja aliye mdo-
go zaidi kati ya watumishi wa
bwana wangu, huku ukiitu-
maini nchi ya Misri ili upate
magari ya vita na wapanda fa-
rasi? **10** Sasa je, nimepanda
kuja kuishambulia nchi hii ili
kuiharibu bila kupewa idhini
na Yehova? Yehova mwenyewe
aliniambia, ‘Panda uende kui-
shambulia nchi hii na kuiha-
ribu.’”

**11** Ndipo Eliakimu na Sheb-
na[g] na Yoa wakamwambia Ra-
bshake:[h] “Tafadhali, zungu-
mza nasi watumishi wako kwa
lugha ya Kiaramu*[a] kwa maa-
na tunaweza kuielewa; usizu-
ngumze nasi kwa lugha ya Wa-
yahudi huku watu walio uku-
tani wakisikia.”[b] **12** Lakini
Rabshake akasema: “Je, bwa-
na wangu amenituma niwaa-
mbie ninyi na bwana wenu tu
maneno haya? Je, sipaswi ku-
waambia pia wanaume wanao-
keti ukutani, wale watakaoku-
la kinyesi chao wenyewe na
kunywa mkojo wao wenyewe
pamoja nanyi?”

**13** Kisha Rabshake akasi-
mama na kusema hivi kwa
sauti kubwa kwa lugha ya Wa-
yahudi:[c] “Sikieni neno la mfal-
me mkuu, mfalme wa Ashuru.[d]
**14** Mfalme anasema hivi, ‘Msi-
kubali Hezekia awadanga-
nye, kwa maana hawezi ku-
waokoa.[e] **15** Na msikubali
Hezekia awafanye mumtumai-
ni Yehova[f] mkisema: “Kwa ha-
kika Yehova atatuokoa, na jiji
hili halitatiwa mikononi mwa
mfalme wa Ashuru.” **16** Msi-
msikilize Hezekia, kwa maa-
na mfalme wa Ashuru anase-
ma hivi: “Fanyeni amani pamo-
ja nami na mjisalimishe,* na
kila mmoja wenu atakula ma-
tunda ya mzabibu wake mwe-
nyewe na matunda ya mtini
wake mwenyewe na kunywa
maji kutoka katika tangi lake
mwenyewe, **17** mpaka nita-
kapokuja na kuwapeleka kati-
ka nchi iliyo kama nchi yenu
wenyewe,[g] nchi yenye nafa-
ka na divai mpya, nchi yenye
mikate na mashamba ya miza-
bibu. **18** Msikubali Hezekia
awapotoshe akisema, ‘Yeho-
va atatuokoa.’ Je, kuna mungu
yeyote kati ya miungu ya ma-

**36:11** *Au “Kisiria.” **36:16** *Tnn., “Fanyeni baraka pamoja nami na mtoke nje na kuja kwangu.”

SURA YA 36
*a* 2Fa 18:19-25; 2Fa 19:10
*b* 2Fa 18:1, 7
*c* 2Fa 17:4; Isa 30:2, 7; Yer 37:7
*d* 2Fa 18:1, 4; 2Nya 31:1
*e* Kum 12:11; 2Nya 7:12; 2Nya 32:12
*f* 2Fa 18:13
*g* Isa 22:15
*h* 2Fa 18:17

Safu ya 2
*a* Ezr 4:7; Da 2:4
*b* 2Fa 18:26, 27
*c* 2Nya 32:18
*d* 2Fa 18:28-35
*e* 2Nya 32:11, 15; Da 3:15
*f* 2Fa 19:22
*g* 2Fa 17:6; 2Fa 17:22, 23

taifa ambaye amewahi kuio-
koa nchi yake kutoka miko-
noni mwa mfalme wa Ashu-
ru?[a] **19** Iko wapi miungu ya
Hamathi na Arpadi?[b] Iko wapi
miungu ya Sefarvaimu?[c] Na je,
imeokoa Samaria kutoka mi-
kononi mwangu?[d] **20** Ni mu-
ngu yupi kati ya miungu yote
ya nchi hizi ambaye ameokoa
nchi yake kutoka mikononi
mwangu, hivi kwamba Yehova
aokoe Yerusalemu kutoka mi-
kononi mwangu?”’”[e]

**21** Lakini walikaa kimya,
hawakumjibu neno lolote, kwa
maana mfalme aliwaagiza hivi:
“Msimjibu.”[f] **22** Lakini Elia-
kimu mwana wa Hilkia, aliye-
kuwa msimamizi wa nyumba,*
Shebna[g] aliyekuwa mwandi-
shi, na Yoa mwana wa Asa-
fu aliyekuwa akifanya kazi ya
kuweka kumbukumbu waka-
ja kwa Hezekia mavazi yao ya-
kiwa yameraruliwa, wakamwa-
mbia maneno ya Rabshake.

**37** Mara tu Mfalme Heze-
kia aliposikia hilo, aka-
yararua mavazi yake na ku-
vaa nguo za magunia na
kuingia katika nyumba ya
Yehova.[h] **2** Kisha akamtuma
Eliakimu, aliyekuwa msima-
mizi wa nyumba,* Shebna ali-
yekuwa mwandishi, na wazee
miongoni mwa makuhani, wa-
kiwa wamevaa nguo za ma-
gunia, waende kwa nabii Isa-
ya,[i] mwana wa Amozi. **3** Wa-
kamwambia: “Hezekia anase-
ma hivi: ‘Leo ni siku ya taabu,
ya kemeo,* na ya aibu; kwa
maana watoto wako tayari ku-
zaliwa# lakini hakuna nguvu
za kuwazaa.[j] **4** Huenda Ye-
hova Mungu wako atayasikia
maneno ya Rabshake, aliyetu-
mwa na bwana wake mfalme
wa Ashuru ili amdhihaki Mu-
ngu aliye hai,[a] naye atamfanya
awajibike kwa sababu ya ma-
neno ambayo Yehova Mungu
wako amesikia. Basi toa sala[b]
kwa niaba ya watu waliobaki
ambao wameokoka.’”[c]

**5** Kwa hiyo watumishi wa
Mfalme Hezekia wakaenda
kwa Isaya,[d] **6** naye Isaya
akawaambia: “Mwambieni hivi
bwana wenu, ‘Yehova anase-
ma hivi: “Usiogope[e] kwa saba-
bu ya maneno uliyosikia, ma-
neno ambayo watumishi wa
mfalme wa Ashuru[f] waliyase-
ma na kunikufuru. **7** Sasa ni-
natia wazo fulani akilini mwa-
ke,* naye atasikia habari na
kurudi katika nchi yake mwe-
nyewe;[g] nami nitamuua kwa
upanga katika nchi yake mwe-
nyewe.”’”[h]

**8** Baada ya Rabshake kusi-
kia kwamba mfalme wa Ashu-
ru ameondoka Lakishi, aliru-
di na kumkuta akipigana vita
na Libna.[i] **9** Ndipo mfalme
akasikia maneno haya yakise-
mwa kumhusu Tirhaka mfal-
me wa Ethiopia: “Amekuja
ili kupigana nawe.” Aliposi-
kia hivyo, akawatuma tena
wajumbe kwa Hezekia,[j] aki-
sema: **10** “Mwambieni hivi
Mfalme Hezekia wa Yuda,
‘Usikubali Mungu wako una-
yemtumaini akudanganye aki-
sema: “Yerusalemu halitati-
wa mikononi mwa mfalme wa
Ashuru.”[k] **11** Tazama! Ume-
sikia mambo ambayo wafal-
me wa Ashuru walizitendea
nchi zote kwa kuziangamiza.[l]
Je, ni wewe peke yako uta-
kayeokolewa? **12** Je, miungu

---

**36:22; 37:2** *Au “jumba la mfalme.” **37:3** *Au “matusi.” #Tnn., “wamefika kwenye mlango wa tumbo la uzazi.”

**37:7** *Tnn., “ninatia roho fulani ndani yake.”

---

**SURA YA 36**

*a* 2Fa 19:11, 12; 2Nya 32:14; Isa 37:11, 12
*b* Yer 49:23
*c* 2Fa 17:24
*d* 2Fa 17:6; 2Fa 17:22, 23; Isa 10:11
*e* 2Fa 19:17, 18; 2Nya 32:15; Isa 37:23
*f* 2Fa 18:36, 37; Met 9:7
*g* Isa 22:15

**SURA YA 37**

*h* 2Fa 19:1-4
*i* 2Nya 26:22; Isa 1:1
*j* Isa 26:17, 18

**Safu ya 2**

*a* 1Sa 17:45; 2Fa 18:28, 35
*b* 2Nya 32:20; Zb 50:15; Yoe 2:17
*c* 2Fa 17:18
*d* 2Fa 19:5-7
*e* Kum 20:1
*f* 2Fa 18:17
*g* Met 21:1
*h* 2Nya 32:21; Isa 37:37, 38
*i* Yos 10:29, 30; 2Fa 8:22; 2Fa 19:8-13
*j* 2Fa 18:17
*k* 2Nya 32:15
*l* 2Fa 17:5, 6; 2Nya 32:13; Isa 10:11

ya mataifa yaliyoangamizwa
na mababu zangu iliyaokoa
mataifa hayo?[a] Gozani, Hara-
ni,[b] Resefu, na watu wa Ede-
ni waliokuwa Tel-asari wako
wapi? **13** Yuko wapi mfalme
wa Hamathi, mfalme wa Arpa-
di, na mfalme wa majiji ya Se-
farvaimu,[c] na wa Hena, na wa
Iva?'"

**14** Hezekia akachukua ba-
rua hizo kutoka mikononi mwa
wajumbe na kuzisoma. Kisha
Hezekia akapanda kwenda ka-
tika nyumba ya Yehova, aka-
zitandaza* mbele za Yehova.[d]
**15** Hezekia akaanza kusali
kwa Yehova[e] akisema: **16** "Ee
Yehova wa majeshi,[f] Mungu
wa Israeli, unayeketi kwenye
kiti cha ufalme juu ya* ma-
kerubi, wewe peke yako ndi-
ye Mungu wa kweli wa falme
zote za dunia. Uliumba mbi-
ngu na dunia. **17** Tega sikio
lako, Ee Yehova, usikie![g] Fu-
ngua macho yako, Ee Yeho-
va, uone![h] Sikia maneno yote
ambayo Senakeribu amese-
ma ili kukudhihaki wewe Mu-
ngu uliye hai.[i] **18** Ee Yeho-
va, ni kweli kwamba wafalme
wa Ashuru wameharibu nchi
zote,[j] na pia nchi yao. **19** Nao
wameitupa miungu yao moto-
ni,[k] kwa sababu haikuwa miu-
ngu bali kazi ya mikono ya wa-
nadamu,[l] miti na mawe. Ndiyo
sababu waliweza kuiangamiza.
**20** Lakini sasa, Ee Yehova Mu-
ngu wetu, tuokoe kutoka mi-
kononi mwake, ili falme zote
duniani zijue kwamba wewe
peke yako ndiye Mungu, Ee Ye-
hova."[m]

**21** Kisha Isaya mwana wa
Amozi akatuma ujumbe huu
kwa Hezekia: "Yehova Mu-
ngu wa Israeli anasema,
'Kwa sababu ulisali kwangu
kuhusu Mfalme Senakeri-
bu wa Ashuru,[a] **22** Hili ndi-
lo neno ambalo Yehova ame-
sema dhidi yake:

"Binti bikira wa Sayuni
anakudharau, anakudhi-
haki.
Binti ya Yerusalemu ana-
kutikisia kichwa.
**23** Umemdhihaki[b] na kumku-
furu nani?
Umepaza sauti yako dhidi
ya nani[c]
Na kuinua macho yako
yenye kiburi?
Ni dhidi ya Mtakatifu wa
Israeli![d]
**24** Kupitia watumishi wako
umemdhihaki Yehova[e]
ukisema,
'Kwa wingi wa magari
yangu ya vita
Nitapanda vilele vya
milima,[f]
Sehemu za mbali sana za
Lebanoni.
Nitakata mierezi yake mi-
refu sana, miberoshi
yake iliyo bora.
Nitaingia mahali pake pali-
po juu zaidi, misitu yake
yenye miti mingi sana.
**25** Nitachimba visima na ku-
nywa maji;
Nitavikausha vijito vya*
Misri kwa nyayo za mi-
guu yangu.'
**26** Je, hujasikia? Tangu
zamani za kale lilia-
muliwa.*
Tangu siku zilizopita nime-
litayarisha.#[g]
Sasa nitalitimiza.[h]

---

**37:14** * Tnn., "akaitandaza." **37:16** * Au labda, "katikati ya."

**37:25** * Au "Nitaikausha mifereji ya Nile ya." **37:26** * Tnn., "lilifanywa." # Au "nimelitengeneza."

SURA YA 37
*a* Isa 36:19
*b* Mwa 11:31
*c* 2Fa 17:24; Isa 36:19
*d* 2Fa 19:14-19
*e* 1Fa 8:30; 2Nya 6:20; 2Nya 20:9; Da 9:3
*f* Zb 46:7; Isa 8:13
*g* 2Nya 6:40; Zb 65:2
*h* 2Nya 16:9; 1Pe 3:12
*i* Isa 37:4
*j* 2Fa 15:29; 2Fa 16:8, 9; 1Nya 5:26
*k* Isa 10:11
*l* Isa 40:19; Isa 41:7; Yer 10:3; Ho 8:6; Mdo 17:29
*m* Kum 32:31, 39; Zb 83:18; Zb 96:5

Safu ya 2
*a* 2Fa 19:20, 21
*b* 2Fa 19:4, 16
*c* 2Fa 18:30, 35; Isa 10:12, 13
*d* Kut 15:11; 2Fa 19:22-24; Isa 10:20; Eze 39:7
*e* 2Nya 32:17
*f* Isa 10:10, 11
*g* Zb 33:11; Isa 46:10
*h* Isa 55:10, 11

Utayabadili majiji yenye
ngome yawe marundo ya
magofu yenye ukiwa.[a]
27 Wakaaji wake hawatakuwa
na uwezo;
Wataogopeshwa na kuaibishwa.
Watakuwa kama mimea
ya shambani na nyasi
mbichi,
Kama nyasi zilizo kwenye
paa zinazokaushwa na
upepo wa mashariki.
28 Lakini ninajua vizuri unapoketi, unapotoka nje,
unapoingia,[b]
Na unapokuwa na ghadhabu dhidi yangu,[c]
29 Kwa sababu ghadhabu
yako dhidi yangu[d] na
mngurumo wako umefika masikioni mwangu.[e]
Basi nitatia kulabu yangu
puani mwako na lijamu
yangu[f] katikati ya midomo yako,
Nami nitakurudisha kupitia njia uliyotumia kuja."
30 "'Na hii ndiyo itakayo-
kuwa ishara kwako:* Mwaka
huu utakula mimea inayoota
yenyewe;# na katika mwaka
wa pili utakula nafaka inayo-
chipuka kutoka katika mimea
hiyo; lakini katika mwaka wa
tatu utapanda mbegu na ku-
vuna, nawe utapanda masha-
mba ya mizabibu na kula ma-
tunda yake.[g] 31 Watu wa
nyumba ya Yuda watakaopo-
nyoka, wale wanaobaki,[h] wa-
tatia mizizi chini na kuzaa ma-
tunda kwenda juu. 32 Kwa
maana waliobaki watatoka Ye-
rusalemu na waokokaji wata-
toka katika Mlima Sayuni.[i] Bi-
dii ya Yehova wa majeshi ita-
tenda hayo.[a]
33 "'Kwa hiyo Yehova ana-
sema hivi kuhusu mfalme wa
Ashuru:[b]

"Hataingia katika jiji hili[c]
Wala hatapiga mshale
humo
Wala kulikabili kwa ngao
Wala kujenga boma la kulizingira."'[d]
34 'Atarudi kupitia njia aliyotumia kuja;
Hataingia katika jiji hili,'
asema Yehova.
35 'Nitalilinda jiji hili[e] na kuliokoa kwa ajili yangu[f]
mwenyewe
Na kwa ajili ya Daudi mtumishi wangu.'"[g]

36 Na malaika wa Yehova
akaenda na kuwaua wanau-
me 185,000 katika kambi ya
Waashuru. Watu walipoamka
asubuhi na mapema, walio-
na maiti zote hizo.[h] 37 Basi
Mfalme Senakeribu wa Ashu-
ru akaondoka, akarudi Ni-
nawi[i] na kukaa huko.[j] 38 Na
alipokuwa akiinama katika
nyumba ya* Nisroki mungu
wake, watoto wake mwenyewe
wa kiume Adrameleki na Sha-
reza, walimuua kwa upanga[k]
na kutorokea nchi ya Arara-
ti.[l] Na Esar-hadoni[m] mwanawe
akawa mfalme baada yake.

**38** Katika siku hizo Heze-
kia akawa mgonjwa ka-
ribu afe.[n] Nabii Isaya[o] mwa-
na wa Amozi akaja na kumwa-
mbia, "Yehova anasema hivi:
'Wape maagizo watu wa nyu-
mba yako, kwa maana utakufa;
hutapona.'"[p] 2 Ndipo Heze-
kia akaugeuza uso wake kue-
lekea ukutani, akaanza kusali

SURA YA 37
a 2Fa 19:25, 26
b Met 5:21; Met 15:3; Ebr 4:13
c 2Fa 19:27, 28
d Zb 46:6; Isa 10:15; Isa 37:23
e Isa 36:4, 20
f Zb 32:9
g 2Fa 19:29-31
h Isa 1:9; Isa 10:20, 21
i 2Fa 19:4

Safu ya 2
a Isa 59:17; Yoe 2:18; Zek 1:14, 15
b Isa 10:24
c 2Nya 32:22; Isa 10:32
d 2Fa 19:32-34
e Isa 31:5
f Kum 32:27; 1Sa 12:22; 2Fa 20:6; Eze 36:22
g 1Fa 15:4
h 2Fa 19:35-37; 2Nya 32:21
i Mwa 10:8, 11; Yon 1:2
j 2Fa 19:7, 28
k 2Nya 32:21
l Mwa 8:4
m Ezr 4:1, 2

SURA YA 38
n 2Nya 32:24
o 2Fa 19:20; Isa 1:1
p 2Fa 20:1-3

37:30 * Yaani, Hezekia. # Au "nafaka zilizoanguka na kuota zenyewe."

37:38 * Au "hekalu la."

hivi kwa Yehova: 3 “Nakusi-
hi, Ee Yehova, tafadhali, ku-
mbuka[a] jinsi ambavyo nimete-
mbea mbele zako kwa uamini-
fu na kwa moyo kamili,[b] nami
nimetenda mambo mema ma-
choni pako.” Kisha Hezekia
akaanza kulia sana na kububu-
jikwa na machozi.

4 Kisha neno la Yehova lika-
mjia Isaya, likisema: 5 “Rudi
ukamwambie Hezekia,[c] ‘Yeho-
va, Mungu wa Daudi babu
yako anasema hivi: “Nimesikia
sala yako.[d] Nimeona macho-
zi yako.[e] Sasa ninakuongezea
miaka 15 ya kuishi,*[f] 6 nami
nitakuokoa wewe na jiji hili
kutoka mikononi mwa mfalme
wa Ashuru, nami nitalilinda jiji
hili.[g] 7 Hii ndiyo ishara kuto-
ka kwa Yehova itakayokuonye-
sha kwamba Yehova atatimiza
neno alilosema:[h] 8 Nitafanya
kivuli cha jua kinachoshuka
kwenye ngazi* ya Ahazi kiru-
di nyuma hatua kumi.”’”[i] Basi
jua likarudi nyuma hatua kumi
kwenye ngazi ambayo tayari li-
likuwa limeshuka.

9 Haya ni maandishi ya*
Mfalme Hezekia wa Yuda, ali-
poshikwa na ugonjwa na ku-
pona ugonjwa wake.

10 Nilisema: “Katikati ya mai-
sha yangu
Lazima niingie katika ma-
lango ya Kaburi.*
Nitanyimwa miaka yangu
iliyobaki.”
11 Nilisema: “Sitamwona
Yah,* Yah katika nchi ya
walio hai.[j]
Sitawaona tena wanadamu
Nitakapokuwa pamoja na
wakaaji wa mahali amba-
po kila kitu hukoma.
12 Makao yangu yameng’o-
lewa na kuondolewa
kwangu[a]
Kama hema la mchungaji.
Nimeukunja uhai wangu
kama mfumaji wa nguo;
Ananikata kabisa kama
nyuzi za mtande.
Kuanzia mapambazuko
mpaka usiku unaendelea
kunimaliza.[b]
13 Nimejituliza mpaka asu-
buhi.
Kama simba, anaendelea
kuivunja mifupa yangu
yote;
Kuanzia mapambazuko
mpaka usiku unaendelea
kunimaliza.[c]
14 Ninaendelea kulia kama
mbayuwayu au teleka;*[d]
Ninaendelea kulia kama
njiwa.[e]
Macho yangu yanatazama
kileleni kwa uchovu:[f]
‘Ee Yehova, ninataabika
sana;
Uwe msaada wangu!’#[g]
15 Niseme nini?
Amezungumza nami na
kutenda.
Nitatembea kwa unyenye-
kevu* miaka yangu yote
Kwa sababu ya mateso ya-
ngu makali.#
16 ‘Ee Yehova, kila mwanada-
mu anaishi kwa mambo
haya,*
Na katika mambo hayo

SURA YA 38
a Ne 13:22; Zb 20:1-3; Ebr 6:10
b 2Nya 31:20, 21
c 2Fa 20:4-6
d Met 15:29; 1Yo 5:14
e Zb 39:12; Zb 56:8
f Kum 32:39; 1Sa 2:6
g 2Nya 32:22
h 2Fa 20:8-11
i Yos 10:12, 13
j Zb 6:5; Mhu 9:5

Safu ya 2
a Zb 146:4; Mhu 8:8
b Ayu 17:1
c Zb 39:10
d Zb 102:7
e Isa 59:11
f Zb 39:7
g Zb 39:12; Zb 119:82, 123

38:5 *Tnn., “katika siku zako.” 38:8 *Labda hatua hizo za ngazi zilitumiwa kuhesabu muda, kama saa ya kivuli. 38:9 *Au “Huu ni utungo wa.” 38:10 *Au “Sheoli.” Angalia Kamusi, uku. 2012. 38:11 *“Yah” ni ufupisho wa jina Yehova.

38:14 *Au labda, “korongo.” #Tnn., “Uwe dhamana yangu.” 38:15 *Au “kimyakimya.” #Au “uchungu wa nafsi yangu.” 38:16 *Yaani, maneno na matendo ya Mungu.

kuna uhai wa roho
yangu.
Utaniponya na kunihifa-
dhi hai.[a]
17 Tazama! Badala ya amani,
nilikuwa na uchungu
mwingi;
Lakini kwa sababu ulinipe-
nda sana,*
Uliniokoa kutokana na shi-
mo la maangamizi.[b]
Umezitupa dhambi zangu
zote nyuma ya mgongo
wako.#[c]
18 Kwa maana Kaburi* hali-
wezi kukutukuza,[d]
Kifo hakiwezi kukusifu.[e]
Wale wanaoshuka shimoni
hawawezi kuutumaini
uaminifu wako.[f]
19 Walio hai, walio hai wana-
weza kukusifu,
Kama ninavyoweza leo hii.
Baba anaweza kuwapa
wanawe ujuzi kuhusu
uaminifu wako.[g]
20 Ee Yehova, niokoe,
Nasi tutapiga nyimbo
zangu kwa vinanda[h]
Siku zote za maisha yetu
katika nyumba ya Ye-
hova.'"[i]

21 Ndipo Isaya akasema:
"Leteni keki ya tini kavu zi-
lizoshinikizwa mlipake jipu
hilo, ili apone."[j] 22 Hezekia
alikuwa ameuliza: "Ni isha-
ra gani itakayonionyesha kwa-
mba nitapanda kwenda kati-
ka nyumba ya Yehova?"[k]

39 Wakati huo mfalme
wa Babiloni, Merodak-
baladani mwana wa Bala-
dani alimtumia Hezekia barua
na zawadi,[a] kwa maana alisi-
kia kwamba alikuwa mgonjwa
na sasa amepona.[b] 2 Heze-
kia akawakaribisha kwa fu-
raha* na kuwaonyesha nyu-
mba yake yenye hazina[c]—fe-
dha, dhahabu, mafuta ya zeri
na mafuta mengine yenye tha-
mani, ghala lake lote la silaha,
na kila kitu kilichokuwa kati-
ka hazina zake. Hakuna kitu
chochote ambacho Hezekia
hakuwaonyesha katika nyu-
mba yake mwenyewe# na kati-
ka milki yake yote.
3 Kisha nabii Isaya akaenda
kwa Mfalme Hezekia na ku-
muuliza: "Watu hawa walise-
ma nini, nao walitoka wapi?"
Hezekia akajibu: "Walitoka
katika nchi ya mbali, kuto-
ka Babiloni."[d] 4 Kisha akau-
liza: "Waliona nini katika nyu-
mba yako?"* Hezekia akajibu:
"Waliona kila kitu katika nyu-
mba yangu.# Hakuna chocho-
te ambacho sikuwaonyesha
katika hazina zangu."
5 Sasa Isaya akamwambia
Hezekia: "Sikia neno la Yeho-
va wa majeshi, 6 'Tazama!
Siku zinakuja, na vitu vyote
vilivyo katika nyumba yako*
na vitu vyote ambavyo maba-
bu zako wamehifadhi mpaka
leo hii vitapelekwa Babiloni.
Hakuna chochote kitakacho-
baki,'[e] asema Yehova.[f] 7 'Na
baadhi ya wana wako mwe-
nyewe utakaowazaa watachu-
kuliwa na kuwa maofisa wa
makao ya mfalme katika ju-
mba la mfalme wa Babiloni.'"[g]
8 Ndipo Hezekia akamwa-
mbia Isaya: "Neno la Yehova

SURA YA 38
a 1Sa 2:6; Ayu 33:28; Zb 71:20
b Zb 30:3; Zb 86:13; Yon 2:6
c Isa 43:25; Mik 7:18
d Zb 30:9
e Zb 6:5; Zb 115:17
f Mhu 9:5, 10
g Mwa 18:19; Kum 4:9; Yos 4:21-24
h Zb 30:11, 12
i 2Fa 20:5; Zb 84:2
j 2Fa 20:7
k 2Fa 20:8

Safu ya 2

SURA YA 39
a 2Nya 32:23
b 2Fa 20:5; 2Fa 20:12, 13
c 2Nya 32:27
d 2Fa 20:14, 15
e 2Fa 24:11, 13; 2Fa 25:13; 2Nya 36:18; Da 1:1, 2
f 2Fa 20:16-18
g 2Fa 24:12; Da 2:49; Da 5:29

**38:17** *Au "uliipenda sana nafsi yangu." #Au "Umeziondoa dhambi zangu zote kutoka mbele ya macho yako." **38:18** *Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012.

**39:2** *Tnn., "akawashangilia." #Au "jumba lake mwenyewe la mfalme." **39:4** *Au "jumba lako la mfalme?" #Au "jumba langu la mfalme." **39:6** *Au "jumba lako la mfalme."

ambalo umesema ni jema." Kisha akasema: "Kwa sababu kutakuwa na amani na utulivu* wakati wa maisha yangu."#[a]

40 "Wafarijini, wafarijini
watu wangu," asema
Mungu wenu.[b]
2 "Zungumzeni na moyo
wa* Yerusalemu,
Na kulitangazia kwamba
utumishi wake wa kulazimishwa umetimizwa,
Kwamba hatia yake imelipwa.[c]
Limepokea kutoka mkononi mwa Yehova malipo
kamili# kwa ajili ya dhambi zake zote."[d]
3 Kuna mtu anayepaza sauti
nyikani:
"Fungueni* njia ya
Yehova![e]
Tengenezeni barabara kuu
iliyonyooka[f] inayopitia
jangwani kwa ajili ya Mungu wetu.[g]
4 Kila bonde na liinuliwe,
Na kila mlima na kilima
kishushwe.
Na ardhi yenye mashimomashimo itasawazishwa,
Na ardhi yenye mawemawe itakuwa bonde
tambarare.[h]
5 Utukufu wa Yehova utafunuliwa,[i]
Na wote wenye mwili* watauona pamoja,[j]
Kwa maana kinywa cha Yehova kimesema hayo."
6 Sikilizeni! Kuna mtu anayesema: "Tangaza!"
Mwingine anauliza: "Nitangaze nini?"
"Wote wenye mwili* ni majani mabichi.
Upendo wao wote mshikamanifu ni kama ua la
shambani.[a]
7 Majani mabichi hukauka,
Ua hunyauka,[b]
Kwa sababu pumzi* ya Yehova hupuliza juu yake.[c]
Kwa hakika watu ni majani
mabichi tu.
8 Majani mabichi hukauka,
Ua hunyauka,
Lakini neno la Mungu wetu
linadumu milele."[d]
9 Panda juu ya mlima mrefu,
Ewe mwanamke unayeletea Sayuni habari
njema.[e]
Paza sauti yako kwa
nguvu,
Ewe mwanamke unayeliletea Yerusalemu habari
njema.
Ipaze, usiogope.
Yatangazie majiji ya
Yuda: "Tazameni Mungu
wenu."[f]
10 Tazameni! Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova atakuja
kwa nguvu,
Na mkono wake utatawala
kwa ajili yake.[g]
Tazameni! Anakuja na thawabu yake,
Na malipo anayotoa yako
mbele zake.[h]
11 Atalitunza* kundi lake
kama mchungaji.[i]
Atawakusanya pamoja
wanakondoo kwa mkono
wake,
Naye atawabeba kwenye
kifua chake.
Atawaongoza kwa upole

39:8 *Au "ukweli." #Tnn., "katika siku zangu." 40:2 *Au "Lifarijini." #Au "malipo maradufu." 40:3 *Au "Tayarisheni." 40:5 *Au "wanadamu wote."

40:6 *Au "Wanadamu wote." 40:7 *Au "roho." 40:11 *Au "Atalichunga."

SURA YA 39
a 2Fa 20:19

SURA YA 40
b Isa 49:13, Isa 51:3, 2Ko 1:3, 4
c Zb 79:8, 9, Yer 31:34, Yer 33:8
d Yer 16:18, Da 9:11, 12
e Isa 35:8, Isa 57:14, Mal 3:1
f Isa 11:16
g Mt 3:1, 3, Mk 1:2-4, Lu 3:3-6, Yoh 1:23
h Isa 42:16
i Isa 24:15
j Isa 49:6, Isa 52:10

Safu ya 2
a Ayu 14:1, 2, Zb 90:5, 6
b Yak 1:11
c Zb 103:15, 16
d Isa 46:10, 1Pe 1:24, 25
e Isa 52:7
f Isa 12:2, Isa 25:9
g Isa 53:1, Yoh 12:37, 38
h Isa 62:11, Ufu 22:12
i Isa 49:10, Eze 34:15, 16, 1Pe 2:25

wale wanaonyonyesha
watoto wao.[a]
12 Ni nani amepima maji katika konzi ya mkono
wake[b]
Na kupima vipimo vya* mbingu kwa shubiri# ya
mkono wake?
Ni nani ameyakusanya mavumbi ya dunia katika
kipimio[c]
Au kupima milima katika mizani
Na vilima katika mizani?
13 Ni nani ambaye ameipima* roho ya Yehova,
Na ni nani anayeweza kumfundisha akiwa
mshauri wake?[d]
14 Alishauriana na nani ili apate uelewaji,
Au ni nani anayemfundisha njia ya haki,
Au kumfundisha ujuzi,
Au kumwonyesha njia ya uelewaji wa kweli?[e]
15 Tazameni! Mataifa ni kama tone kutoka
katika ndoo,
Naye huyaona kuwa kama mavumbi membamba juu ya mizani.[f]
Tazameni! Anaviinua visiwa kama mavumbi laini.
16 Hata Lebanoni haitoshi kufanya moto uendelee
kuwaka,*
Na wanyama wake wa mwituni hawatoshi kwa ajili ya dhabihu ya kuteketezwa.
17 Mbele zake mataifa yote
ni kama kitu kisichokuwepo;[a]
Anayaona kuwa si kitu,
kama ubatili.[b]
18 Mnaweza kumlinganisha Mungu na nani?[c]
Mnaweza kumfananisha na nini?[d]
19 Fundi hutengeneza sanamu,*
Mfua chuma huifunika kwa dhahabu,[e]
Naye huitengenezea mikufu ya fedha.
20 Huchagua mti fulani uwe mchango wake,[f]
Mti ambao hautaoza.
Humtafuta fundi stadi
Ili atengeneze sanamu ya kuchongwa ambayo haitaanguka.[g]
21 Je, hamjui?
Je, hamjasikia?
Je, hamkuambiwa tangu mwanzoni?
Je, hamjaelewa tangu misingi ya dunia ilipowekwa?[h]
22 Kuna Yule anayekaa juu ya duara ya* dunia,[i]
Na wakaaji wake ni kama panzi.
Anazitandaza mbingu kama wavu laini,
Naye huzitandaza kama hema la kuishi.[j]
23 Huwafanya maofisa wakuu kuwa si kitu
Na kuwafanya waamuzi* wa dunia wawe ubatili.
24 Bado hawajapandwa,
Bado hawajatiwa ardhini,
Bado shina lao halijatia mizizi ardhini,

SURA YA 40
a Mwa 33:13; 1Pe 5:2, 3
b Met 30:4
c Ayu 38:4, 5
d Ayu 36:22, 23; Ro 11:34; 1Ko 2:16
e Zb 147:5
f Zb 62:9

Safu ya 2
a Da 4:35
b Isa 41:11, 12
c Kut 8:10; Zb 86:8; Yer 10:6, 7
d Kum 4:15, 16; Mdo 17:29
e Zb 115:4-8
f Isa 44:14, 15
g Isa 41:7; Isa 46:6, 7; Yer 10:3, 4
h Zb 19:1; Ro 1:20
i Isa 66:1
j Isa 44:24; Yer 10:12; Zek 12:1

**40:12** *Au "ukubwa wa." #Ni urefu kuanzia kidole gumba hadi kidole kidogo, kiganja kikiwa kimepanuliwa. Angalia Nyongeza B14. **40:13** *Au labda, "ameielewa." **40:16** *Au "haiwezi kuandaa kuni za kutosha."

**40:19** *Au "sanamu ya kuyeyushwa." **40:22** *Au "tufe la." **40:23** *Au "watawala."

Nao hupuliziwa na kukauka,
Na upepo huwapeperusha mbali kama majani makavu.[a]
25 “Mnaweza kunifananisha na nani ili niwe sawa naye?” auliza Yule Mtakatifu.
26 “Inueni macho yenu mbinguni mwone.
Ni nani aliyeviumba vitu hivi?[b]
Ni Yule anayelileta nje jeshi lao kwa hesabu;
Huziita zote kwa majina.[c]
Kwa sababu ya nguvu zake nyingi zenye msukumo na nguvu zake zenye kuogopesha,[d]
Hakuna hata moja inayokosekana.
27 Ewe Yakobo, kwa nini unasema, na ewe Israeli, kwa nini unatangaza,
‘Njia yangu imefichwa kutoka kwa Yehova,
Nami sipati haki kutoka kwa Mungu’?[e]
28 Je, hujui? Je, hujasikia?
Yehova, Muumba wa miisho ya dunia, ni Mungu kwa umilele wote.[f]
Yeye hachoki kamwe wala haishiwi na nguvu.[g]
Uelewaji wake hauchunguziki.*[h]
29 Yeye humpa nguvu mtu aliyechoka
Na kuwapa uwezo kamili wale wasio na nguvu.*[i]
30 Wavulana watachoka na kuishiwa na nguvu,
Na vijana watajikwaa na kuanguka,
31 Lakini wale wanaomtumaini Yehova watapata nguvu tena.
Watapaa juu kwa mabawa kama tai.[a]
Watakimbia na hawataishiwa na nguvu;
Watatembea na hawatachoka.”[b]

41 “Nisikilizeni mkiwa kimya,* enyi visiwa;
Mataifa na yapate nguvu tena.
Na yakaribie; kisha yaongee.[c]
Na tukutane pamoja kwenye hukumu.
2 Ni nani amemwinua mtu kutoka mashariki,*[d]
Akimwita katika uadilifu aje miguuni Pake,#
Ili amkabidhi mataifa
Na kumfanya awatiishe wafalme?[e]
Ambaye anawafanya wawe mavumbi mbele ya upanga wake,
Kama majani makavu yanayopeperushwa na upepo mbele ya upinde wake?
3 Anawafuatia, anapita bila kuzuiwa
Kwenye njia ambazo miguu yake haijawahi kupita.
4 Ni nani ametenda na kufanya jambo hili,
Kuviita vizazi tangu mwanzoni?
Mimi, Yehova, Ndiye wa Kwanza;[f]
Na kwa wale wa mwisho mimi ni yuleyule.”[g]
5 Visiwa vimeona hivyo na kuogopa.

40:28 *Au “hauwezi kueleweka.”
40:29 *Au “nguvu zenye msukumo.”

41:1 *Au “Nyamazeni mbele zangu.”
41:2 *Au “upande wa mapambazuko ya jua.” #Yaani, ili amtumikie Yeye.

SURA YA 40
a 1Fa 21:20, 21; 2Fa 10:10, 11; Yer 22:24, 30
b Zb 102:25
c Zb 147:4
d Zb 89:13
e Isa 49:14; Eze 37:11
f Mwa 21:33; Zb 90:2; Yer 10:10; 1Ti 1:17
g Zb 121:4; Isa 27:3
h Zb 139:4, 6; Zb 147:5; Isa 55:9; Ro 11:33; 1Ko 2:16
i Zb 29:11; Isa 40:26; Flp 4:13; Ebr 11:33, 34

Safu ya 2
a Zb 103:5
b 1Fa 18:46; Zb 84:7

SURA YA 41
c Isa 41:21
d Isa 44:28; Isa 46:11; Ufu 16:12
e Isa 45:1
f Isa 43:10; Isa 44:6; Isa 48:12; Ufu 1:8
g Isa 46:4; Mal 3:6; Yak 1:17

Miisho ya dunia ilianza kutetemeka.
Wanakaribia na kuja mbele.
6 Kila mmoja anamsaidia mwenzake
Na kumwambia ndugu yake: “Uwe imara.”
7 Kwa hiyo fundi anamwimarisha mfua chuma;[a]
Yule anayelainisha kwa nyundo ya chuma
Anamwimarisha yule agongaye kwenye fuawe.
Anasema hivi kuhusu lehemu: “Ni nzuri.”
Kisha inapigiliwa misumari ili isianguke.
8 “Lakini wewe ni mtumishi wangu, Ee Israeli,[b]
Wewe niliyekuchagua, Ee Yakobo,[c]
Uzao wa* rafiki yangu Abrahamu,[d]
9 Wewe, niliyekuchukua kutoka kwenye miisho ya dunia,[e]
Na wewe, niliyekuita kutoka sehemu zake za mbali zaidi.
Nilikuambia, ‘Wewe ni mtumishi wangu;[f]
Nimekuchagua wewe; sijakukataa.[g]
10 Usiogope, kwa maana mimi niko pamoja nawe.[h]
Usihangaike, kwa maana mimi ni Mungu wako.[i]
Nitakutia nguvu, naam, nitakusaidia,[j]
Nitakushika kwelikweli kwa mkono wangu wa kuume wa uadilifu.’
11 Tazama! Wale wote wanaowaka hasira dhidi yako wataaibishwa na kufedheheshwa.[k]
Wale wanaopigana nawe watafanywa kuwa si kitu na wataangamia.[a]
12 Utawatafuta watu wanaopambana nawe, lakini hutawapata;
Watu wanaopigana nawe watakuwa kama kitu kisichokuwepo, watakuwa si kitu kabisa.[b]
13 Kwa maana mimi, Yehova Mungu wako, ninaushika kwa nguvu mkono wako wa kulia,
Mimi ninayekuambia, ‘Usiogope. Nitakusaidia.’[c]
14 Usiogope, wewe mnyoo* Yakobo,[d]
Ninyi watu wa Israeli, nitawasaidia,” asema Yehova, Mkombozi wenu,[e] Mtakatifu wa Israeli.
15 “Tazama! Nimekufanya uwe kifaa cha kupuria,[f]
Kifaa kipya cha kupuria chenye meno yenye makali pande mbili.
Utaikanyaga-kanyaga milima na kuipondaponda
Na kuvifanya vilima viwe kama makapi.
16 Utawapepeta,
Na upepo utawapeperusha mbali;
Dhoruba ya upepo itawatawanya.
Utashangilia katika Yehova,[g]
Nawe utajigamba katika Mtakatifu wa Israeli.”[h]
17 “Wenye uhitaji na maskini wanatafuta maji, lakini hayapo.

41:8 * Tnn., “Mbegu ya.”

41:14 * Yaani, mtu wa hali ya chini asiye na ulinzi.

SURA YA 41
a Isa 44:12 Isa 46:6
b Kut 19:5, 6 Law 25:42
c Kum 7:6 Zb 33:12
d 2Nya 20:7 Yak 2:23
e Zb 107:2, 3
f Isa 43:10
g 1Sa 12:22 Yer 33:25, 26
h Kum 20:1 Zb 46:1 Ro 8:31
i Isa 60:19, 20
j Kum 33:27 Zb 115:9
k Isa 45:24

Safu ya 2
a Isa 40:17 Isa 60:12
b Isa 54:17
c Kum 33:29
d Kum 7:7
e Isa 43:14 Isa 47:4
f Mik 4:13
g Isa 25:9
h Isa 12:6

Ulimi wao umekauka kwa
sababu ya kiu.[a]
Mimi, Yehova, nitawajibu.[b]
Mimi, Mungu wa Israeli,
sitawaacha.[c]
18 Nitafanya mito itiririke
kwenye vilima visivyo na
kitu[d]
Na chemchemi katika mabonde tambarare.[e]
Nitaigeuza nyika kuwa
dimbwi la maji lenye
matete
Na nchi isiyo na maji kuwa
chemchemi za maji.[f]
19 Nitapanda mwerezi jangwani,
Mshita na mhadasi na
msonobari,[g]
Nitapanda mberoshi katika jangwa tambarare,
Pamoja na mtidhari na
mvinje,[h]
20 Ili watu wote waone na
kujua
Wakaze fikira na kuelewa
Kwamba mkono wa Yehova
umetenda hayo,
Na Mtakatifu wa Israeli
ameliumba jambo hilo."[i]
21 "Leteni kesi yenu," asema
Yehova.
"Toeni hoja zenu," asema
Mfalme wa Yakobo.
22 "Leteni ushahidi na
mtuambie mambo
yatakayotendeka.
Tuambieni kuhusu mambo
ya zamani,*
Ili tuyatafakari# na kujua
matokeo yake
Au mtutangazie mambo
yanayokuja.[j]
23 Tuambieni mambo yatakayotokea wakati ujao,
Ili tujue kwamba ninyi ni
miungu.[a]
Naam, fanyeni jambo, zuri
au baya,
Ili tushangae tutakapoliona.[b]
24 Tazameni! Ninyi ni kitu kisichokuwepo,
Na mafanikio yenu si kitu.[c]
Mtu yeyote anayewachagua ninyi anachukiza.[d]
25 Nimemwinua mtu kutoka
kaskazini, naye atakuja,[e]
Kutoka upande wa mapambazuko ya jua,*[f]
atakayeliitia jina langu.
Atawakanyaga-kanyaga
watawala# kana kwamba
wao ni udongo,[g]
Kama mfinyanzi
anayeukanyaga-kanyaga
udongo wenye maji.
26 Ni nani aliyesema jambo
hilo tangu mwanzoni, ili
tulijue,
Au kutoka nyakati za zamani, ili tuseme, 'Yeye
anasema kweli'?[h]
Kwa kweli, hakuna mtu aliyelitangaza!
Hakuna mtu aliyelisema!
Hakuna mtu aliyesikia lolote kutoka kwenu!"[i]
27 Nilikuwa wa kwanza
kumwambia Sayuni:
"Tazama! Wako hapa!"[j]
Na kwa Yerusalemu nitamtuma mtu anayepeleka
habari njema.[k]
28 Lakini niliendelea kutazama, na hapakuwa na
mtu;
Hakukuwa na mtu yeyote
kati yao ambaye angetoa
ushauri.
Nami niliendelea kuwaomba wanijibu.

41:22 * Tnn., "kwanza." # Au "tuyaelekezee moyo wetu."

41:25 * Au "mashariki." # Au "watawala wasaidizi."

SURA YA 41
a Kum 28:48; Amo 8:11
b Isa 30:19; Isa 55:1
c Zb 94:14; Isa 42:16; Ebr 13:5
d Isa 30:25
e Yoe 3:18
f Zb 107:35
g Isa 32:14, 15; Isa 60:21
h Isa 51:3; Isa 55:13
i Eze 39:28
j Isa 42:9; Isa 46:9, 10; Isa 48:5

Safu ya 2
a Isa 44:6, 7
b Yer 10:5
c Isa 44:10; Yer 10:14, 15
d Kum 7:26; Kum 27:15; Zb 115:4, 8
e Isa 44:28; Isa 45:1; Yer 51:28, 29
f Isa 46:11; Ufu 16:12
g Mik 7:10
h Isa 43:9; Isa 44:7; Isa 45:21
i Hab 2:18, 19
j Isa 43:10
k Ezr 1:1, 2; Isa 40:9

29 Tazameni! Wote ni uda-
nganyifu.*
Kazi zao si kitu.
Sanamu zao za chuma# ni
upepo na ubatili.[a]

42 Tazama! Mtumishi
wangu,[b] ninayemtege-
meza!
Mchaguliwa wangu,[c]
ambaye nimemkubali!*[d]
Nimeitia roho yangu ndani
yake;[e]
Atayaletea mataifa haki.[f]
2 Hatalia kwa sauti wala ku-
paza sauti yake,
Naye hatafanya sauti yake
isikike barabarani.[g]
3 Hataponda tete lililovu-
njika,
Wala hatazima utambi
unaofifia.[h]
Ataleta haki kwa uami-
nifu.[i]
4 Hatafifia wala kupondwa
mpaka atakapoimarisha
haki duniani;[j]
Na visiwa vinaendelea ku-
ngojea sheria* yake.
5 Hivi ndivyo anavyosema
Mungu wa kweli, Yehova,
Muumba wa mbingu na
Mkuu aliyezitandaza,[k]
Yule aliyeitandaza dunia
na mazao yake,[l]
Yule anayewapa pumzi
watu waliomo[m]
Na kuwapa roho wale wa-
naotembea humo:[n]
6 "Mimi, Yehova, nimekuita
katika uadilifu;
Nimekushika mkono wako.
Nitakulinda na kukutoa
uwe agano kwa ajili ya
watu[o]
Na uwe nuru kwa
mataifa,[a]
7 Ili uyafungue macho yali-
yopofuka,[b]
Ili umtoe mfungwa katika
gereza lililo chini ya
ardhi
Na wale wanaoketi gizani
kutoka gerezani.[c]
8 Mimi ni Yehova. Hilo ndilo
jina langu;
Simpi yeyote utukufu
wangu,*
Wala kuzipa sanamu za ku-
chongwa sifa yangu.[d]
9 Tazameni, mambo ya kwa-
nza yametokea;
Sasa ninatangaza mambo
mapya.
Kabla hayajatokea, nina-
waambia kuyahusu."[e]
10 Mwimbieni Yehova wimbo
mpya,[f]
Sifa yake kutoka kwenye
miisho ya dunia,[g]
Ninyi mnaoshuka baharini
na pia vyote vinavyoi-
jaza,
Ninyi visiwa na wakaaji
wake.[h]
11 Nyika na majiji yake na ya-
paze sauti yao,[i]
Makao ambamo Kedari
anaishi.[j]
Wale wanaokaa kwenye ja-
bali na wapige vigelegele
kwa shangwe;
Na wapaze sauti kutoka
kwenye vilele vya mi-
lima.
12 Na wamtukuze Yehova
Na watangaze sifa zake
katika visiwa.[k]
13 Yehova atatoka kama
mwanamume hodari.[l]

---

41:29 *Au "kitu kisichokuwepo." #Au "Sanamu zao za kuyeyushwa." 42:1 *Au "nafsi yangu imemkubali." 42:4 *Au "mafundisho."

42:8 *Au "Sishiriki utukufu wangu na yeyote."

SURA YA 41
a Zb 115:4-8; Isa 44:9; 1Ko 8:4

SURA YA 42
b Isa 52:13
c Isa 49:7; Lu 9:35
d Mt 3:17; Yoh 6:27; 2Pe 1:17
e Isa 61:1; Mt 3:16
f Mt 12:15-18
g Zek 9:9; Mt 12:16, 19
h Mt 11:28, 29; Ebr 2:17
i Isa 11:3, 4; Mt 12:20; Yoh 5:30; Ufu 19:11
j Isa 9:7; Isa 49:8
k Isa 40:22, 26
l Yer 10:12
m Mwa 2:7; Mdo 17:24, 25
n Ayu 12:10
o Isa 49:8

Safu ya 2
a Isa 49:6; Lu 2:29-32; Yoh 8:12
b Isa 35:5
c Isa 61:1; 1Pe 2:9
d Kut 34:14
e Isa 41:23; Isa 43:19; 2Pe 1:21
f Zb 96:1; Zb 98:1; Ufu 14:3
g Isa 44:23
h Isa 51:5
i Isa 35:1
j Mwa 25:13; Isa 60:7
k Zb 22:27; Isa 24:15; Isa 66:19
l Isa 59:17

Ataamsha bidii yake kama shujaa.[a]
Atapaza sauti, naam, atapiga kelele za vita;
Ataonyesha kwamba ana nguvu kuliko maadui wake.[b]
14 "Nimenyamaza kwa muda mrefu.
Niliendelea kukaa kimya na kujizuia.
Kama mwanamke anayezaa,
Nitalia kwa uchungu, nitahemahema, na kutweta wakati uleule.
15 Nitaiharibu milima na vilima
Na kukausha kabisa majani yake yote.
Nitaibadili mito iwe visiwa*
Na kuyakausha kabisa madimbwi ya maji yenye matete.[c]
16 Nitawaongoza vipofu kwenye njia wasiyoijua[d]
Na kuwafanya watembee kwenye vijia wasivyovijua.[e]
Nitabadili giza lililo mbele yao liwe nuru[f]
Na kubadili eneo lenye mawemawe kuwa nchi tambarare.[g]
Hivyo ndivyo nitakavyowatendea, nami sitawaacha."
17 Watarudishwa nyuma na kuaibishwa kabisa,
Wale wanaotumaini sanamu za kuchongwa,
Wale wanaoziambia sanamu za chuma:* "Ninyi ni miungu yetu."[h]
18 Sikilizeni, ninyi viziwi;
Tazameni na mwone, ninyi vipofu.[a]
19 Ni nani aliye kipofu isipokuwa mtumishi wangu,
Aliye kiziwi sana kama mjumbe ninayemtuma?
Ni nani aliye kipofu sana kama yule ambaye amethawabishwa,
Aliye kipofu sana kama mtumishi wa Yehova?[b]
20 Unaona mambo mengi, lakini huendelei kukaa macho.
Unafungua masikio yako, lakini husikilizi.[c]
21 Kwa sababu ya uadilifu wake,
Yehova amependezwa kuitukuza sheria* na kuifanya iwe na utukufu.
22 Lakini watu hawa ni watu walioporwa na kutekwa nyara;[d]
Wote wamenaswa katika mashimo na kufichwa magerezani.[e]
Wameporwa na hakuna yeyote wa kuwaokoa,[f]
Nao wametekwa nyara na hakuna yeyote wa kusema: "Warudisheni!"
23 Ni nani kati yenu atakayesikia jambo hili?
Ni nani atakayetega sikio na kusikiliza kwa ajili ya wakati ujao?
24 Ni nani aliyemtia Yakobo mikononi mwa watekaji nyara
Na Israeli mikononi mwa waporaji?
Je, si Yehova, Yule ambaye tumemtendea dhambi?
Walikataa kutembea katika njia Zake,

**42:15** * Au "maeneo ya pwani." **42:17** * Au "sanamu za kuyeyushwa."

**42:21** * Au "mafundisho."

SURA YA 42
a Kut 15:3
b 1Sa 2:10
c Zb 107:33; Isa 44:27; Isa 50:2
d Isa 29:18; Isa 35:5; Yer 31:8
e Isa 30:21
f Isa 60:1, 20
g Isa 40:4
h Isa 44:10, 11; Isa 45:16

Safu ya 2
a Isa 6:9, 10; Isa 43:8
b Isa 56:10; Yer 4:22; Eze 12:2
c Eze 33:31
d Kum 28:15, 33; Yer 50:17
e Zb 102:19, 20
f Kum 28:29, 52

Nao hawakutii sheria*
Yake.[a]
25 Basi Yeye akaendelea kummwagia ghadhabu,
Hasira yake na ghadhabu ya vita.[b]
Iliteketeza kila kitu kumzunguka, lakini hakulikazia jambo hilo fikira.[c]
Iliwaka dhidi yake, lakini hakulitia jambo hilo moyoni.[d]

43 Sasa hivi ndivyo anavyosema Yehova,
Muumba wako, Ee Yakobo, Yule aliyekuumba, Ee Israeli:[e]
"Usiogope, kwa maana nimekukomboa.[f]
Nimekuita kwa jina lako.
Wewe ni mali yangu.
2 Unapopita katika maji, nitakuwa pamoja nawe,[g]
Na unapopita katika mito, haitafurika na kukufunika.[h]
Unapotembea katika moto, hutateketea,
Wala mwali wa moto hautakuunguza.
3 Kwa maana mimi ni Yehova Mungu wako,
Mtakatifu wa Israeli, Mwokozi wako.
Nimeitoa Misri kuwa fidia kwa ajili yako,
Ethiopia na Seba badala yako.
4 Kwa sababu ulikuwa mwenye thamani machoni pangu,[i]
Uliheshimiwa, nami nimekupenda.[j]
Basi nitawatoa watu badala yako
Na mataifa badala ya uhai wako.*
5 Usiogope, kwa maana nipo pamoja nawe.[a]
Nitauleta uzao wako* kutoka mashariki
Na kukukusanya kutoka magharibi.[b]
6 Nitaiambia kaskazini, 'Watoe!'[c]
Na kusini, 'Usiwazuie.
Walete wanangu kutoka mbali, na mabinti wangu kutoka kwenye miisho ya dunia,[d]
7 Kila mtu anayeitwa kwa jina langu[e]
Na niliyemuumba kwa ajili ya utukufu wangu,
Ambaye nimemuumba na kumtokeza.'[f]
8 Waleteni watu walio vipofu, ingawa wana macho,
Na walio viziwi, ingawa wana masikio.[g]
9 Mataifa yote na yakusanyike mahali pamoja,
Na watu wakusanyike pamoja.[h]
Ni nani kati yao anayeweza kutangaza haya?
Au, je, wanaweza kutufanya tusikie mambo ya kwanza?*[i]
Na watoe mashahidi wao ili kuthibitisha kwamba wanasema ukweli,
Au acha wasikie na kusema, 'Ni ukweli!'"[j]
10 "Ninyi ni mashahidi wangu,"[k] asema Yehova,
"Naam, mtumishi wangu ambaye nimemchagua,[l]

42:24 * Au "mafundisho."

43:4 * Au "nafsi yako." 43:5 * Tnn., "Nitaileta mbegu yako." 43:9 * Labda ni mambo yatakayotokea kwanza wakati ujao.

SURA YA 42
a Amu 2:12, 14; 2Nya 15:3, 6; Zb 106:41
b Kum 32:22; Nah 1:6
c Isa 9:13; Yer 5:3; Ho 7:9
d Isa 57:11

SURA YA 43
e Zb 100:3; Isa 43:15; Isa 44:2, 21
f Isa 44:23; Yer 50:34
g Kut 14:29
h Yos 3:15, 16; 2Fa 2:8
i Kut 19:5, 6
j Kum 7:8; Yer 31:3

Safu ya 2
a Isa 41:10; Isa 44:2; Yer 30:10
b Kum 30:1-3; Zb 106:47; Isa 66:20; Eze 36:24; Mik 2:12; Zek 8:7
c Yer 3:18
d Yer 31:8
e Yer 33:16
f Zb 100:3; Isa 29:23
g Isa 6:9, 10; Isa 42:18, 19
h Isa 41:1
i Isa 41:21, 22; Isa 44:7
j 1Fa 18:24, 25
k Mdo 1:8; Ufu 1:5
l Kum 4:37

Ili mjue na kuwa na imani kwangu*
Na mwelewe kwamba mimi ni yuleyule.[a]
Kabla yangu hakuna Mungu aliyefanyizwa,
Na baada yangu hakutakuwa na mwingine.[b]
11 Mimi—mimi ni Yehova,[c] na zaidi yangu hakuna mwokozi."[d]
12 "Mimi ndiye niliyetangaza na kuokoa na kujulisha
Kulipokuwa hakuna mungu wa kigeni miongoni mwenu.[e]
Basi ninyi ni mashahidi wangu," asema Yehova, "nami ni Mungu.[f]
13 Pia, mimi ni yuleyule sikuzote;[g]
Na hakuna yeyote anayeweza kunyakua chochote kutoka mkononi mwangu.[h]
Ninapotenda, ni nani anayeweza kunizuia?"[i]
14 Yehova, Mkombozi wenu,[j] Mtakatifu wa Israeli,[k] anasema hivi:
"Nitatuma ujumbe huko Babiloni kwa ajili yenu na kuyashusha makomeo yote ya malango,[l]
Na Wakaldayo, katika meli zao, watalia kwa sababu ya mateso.[m]
15 Mimi ni Yehova, Mtakatifu wenu,[n] Muumba wa Israeli,[o] Mfalme wenu."[p]
16 Yehova anasema hivi:
Yule anayetengeneza njia baharini
Na mahali pa kupita hata katika maji yenye msukosuko,[q]
17 Yule anayelivuta gari la vita na farasi,[a]
Jeshi pamoja na mashujaa hodari:
"Watalala chini na hawataamka.[b]
Watazimwa, watazimwa mara moja kama utambi unaowaka."
18 "Msikumbuke mambo ya kwanza,
Wala msifikirie sana mambo ya zamani.
19 Tazameni! Ninatenda jambo jipya;[c]
Hata sasa linachipuka.
Je, hamlitambui?
Nitatengeneza njia nyikani[d]
Na mito jangwani.[e]
20 Mnyama wa mwituni ataniheshimu,
Mbwamwitu na mbuni,
Kwa maana ninatokeza maji nyikani,
Mito jangwani,[f]
Ili watu wangu wanywe, naam, mchaguliwa wangu,[g]
21 Watu niliojiumbia
Ili watangaze sifa zangu.[h]
22 Lakini hujaniita mimi, Ee Yakobo,[i]
Kwa sababu ulichoshwa nami, Ee Israeli.[j]
23 Hujaniletea kondoo kwa ajili ya dhabihu zako nzima za kuteketezwa
Wala kunitukuza kwa dhabihu zako.
Sijakulazimisha uniletee zawadi,
Wala sijakuchosha kwa kudai ubani.[k]
24 Hukuninunulia utete wenye manukato kwa pesa zako,

43:10 *Au "na kunitumaini."

SURA YA 43
a Isa 41:4
b Isa 44:8
c Kum 6:4
d Isa 12:2; Ho 13:4; 1Ti 2:3; Yud 25
e Kum 32:12
f Isa 46:9, 10
g Isa 41:4; Ufu 1:8
h Kum 32:39
i Isa 14:27; Da 4:35
j Isa 44:6; Isa 63:16
k Isa 54:5
l Isa 45:1, 2
m Yer 50:10
n Zb 89:18
o Isa 43:1
p Kum 33:5; Zb 74:12; Isa 33:22; Ufu 11:17
q Kut 14:16; Yos 3:13

Safu ya 2
a Kut 15:4
b Yer 51:39
c Isa 42:9
d Isa 11:16; Isa 40:3
e Isa 41:18
f Isa 41:17; Yer 31:9
g Zb 33:12; Isa 41:8; 1Pe 2:9
h Isa 60:21
i Isa 64:7
j Yer 2:5; Ho 7:10; Mik 6:3
k Isa 66:3

Wala hukuniridhisha kwa
mafuta ya dhabihu
zako.[a]
Badala yake, umenilemea
kwa dhambi zako
Na kunichosha kwa maovu
yako.[b]
25 Mimi, mimi ndiye ninaye-
yafuta kabisa makosa*[c]
yako kwa ajili yangu,[d]
Nami sitazikumbuka dha-
mbi zako.[e]
26 Nikumbushe; na tukutane
ili tufanye kesi;
Toa hoja zako ili kuthibi-
tisha kwamba unasema
ukweli.
27 Babu yako wa kwanza ali-
tenda dhambi,
Na wasemaji* wako mwe-
nyewe wameniasi.[f]
28 Kwa hiyo nitawatia unajisi
wakuu wa mahali pata-
katifu,
Nami nitamtoa Yakobo
aangamizwe
Na kumfanya Israeli atu-
kanwe.[g]

44 "Sasa sikiliza, Ee Yako-
bo mtumishi wangu,
Nawe, Ee Israeli, ambaye
nimekuchagua.[h]
2 Hivi ndivyo anavyosema
Yehova,
Muumba wako, Yule aliye-
kutokeza,[i]
Ambaye amekusaidia ta-
ngu ulipokuwa tumboni:*
'Usiogope, mtumishi wa-
ngu Yakobo,[j]
Na wewe, Yeshuruni,#[k]
ambaye nimekuchagua.
3 Kwa maana nitammiminia
maji mwenye kiu*[a]
Na kumimina vijito vina-
vyotiririka kwenye ardhi
iliyokauka.
Nitaimimina roho yangu
juu ya uzao wako#[b]
Na baraka yangu juu ya
wazao wako.
4 Nao watachipuka kama
majani mabichi,[c]
Kama mierebi kando ya
vijito vya maji.
5 Mtu mmoja atasema:
"Mimi ni mali ya
Yehova."[d]
Mwingine atajiita kwa jina
la Yakobo,
Na mwingine ataandika
kwenye mkono wake:
"Mali ya Yehova."
Naye atalichukua jina la
Israeli.'
6 Yehova, Mfalme wa
Israeli[e] na Mkombozi
wake,[f]
Yehova wa majeshi, anase-
ma hivi:
'Mimi ndiye wa kwanza na
mimi ndiye wa mwisho.[g]
Hakuna Mungu ila mimi.[h]
7 Ni nani aliye kama mimi?[i]
Na aseme kwa sauti,
atangaze, na kunithibiti-
shia![j]
Tangu nilipowatokeza
watu wa zamani za kale,
Na waseme mambo yata-
kayokuja
Na yale yatakayotokea.
8 Msiogope,
Wala msilemazwe na
woga.[k]
Je, sikumwambia kila
mmoja wenu mapema na
kutangaza jambo hilo?

---

43:25 *Au "matendo yako ya uasi." 43:27 *Labda hawa ni walimu wa Sheria. 44:2 *Au "tangu ulipozaliwa." #Maana yake "Mnyoofu," jina la heshima la Israeli.

44:3 *Au "nitaimiminia maji nchi yenye kiu." #Tnn., "mbegu yako."

SURA YA 43
a Law 3:14-16
b Isa 1:14, 15
c Isa 1:18; Yer 50:20
d Zb 25:7; Zb 79:8, 9; Eze 20:9
e Yer 31:34
f Isa 28:7; Yer 5:31
g Zb 79:4; Zb 137:3

SURA YA 44
h Mwa 17:1, 7; Mwa 35:10, 11; Isa 41:8
i Isa 43:1; Isa 44:21
j Isa 41:10; Yer 30:10
k Kum 32:15; Kum 33:5, 26

Safu ya 2
a Isa 41:17
b Isa 32:14, 15
c Isa 61:11
d Zek 13:9
e Kum 33:5; Isa 33:22
f Kut 6:6; Yer 50:34
g Isa 41:4; Isa 48:12; Ufu 22:13
h Kum 4:35, 39; Isa 43:10
i Isa 46:9
j Isa 43:9; Isa 45:21
k Isa 41:10

Ninyi ni mashahidi wangu.[a]
Je, kuna Mungu zaidi yangu?
Hapana, hakuna Mwamba mwingine;[b] simjui mwingine.'"
9 Wale wote wanaotengeneza sanamu za kuchongwa hawana thamani yoyote,
Na vitu wanavyovipenda sana havitakuwa na faida yoyote.[c]
Vikiwa kama mashahidi wao, havioni* chochote wala havijui chochote,[d]
Basi waliovitengeneza vitu hivyo wataaibishwa.[e]
10 Ni nani anayeweza kutengeneza mungu au sanamu ya chuma*
Ambayo haina faida yoyote?[f]
11 Tazameni! Wenzake wote wataaibishwa![g]
Mafundi ni wanadamu tu.
Wote na wakusanyike na kusimama.
Watashikwa na hofu na kuaibishwa pamoja.
12 Mhunzi hutengeneza sanamu ya chuma kwenye makaa kwa kifaa chake.*
Anaiunda kwa nyundo,
Anaitengeneza kwa mkono wake wenye nguvu.[h]
Kisha anahisi njaa na kuishiwa na nguvu;
Hanywi maji na anachoka.
13 Mchongaji wa mbao huinyoosha kamba ya kupimia, huchora umbo akitumia chokaa nyekundu.
Huchonga sanamu kwa patasi na kuchora kwa bikari.
Anaichonga kwa umbo la mwanadamu,[a]
Kwa uzuri wa mwanadamu,
Ili ikae katika nyumba.*[b]
14 Kuna mtu ambaye kazi yake ni kukata mierezi.
Huchagua mti wa aina fulani, mwaloni,
Naye huuacha uwe imara kati ya miti ya msituni.[c]
Hupanda mlaurusi, na mvua huufanya ukue.
15 Kisha unakuwa kuni zinazotumiwa na mwanadamu kuwasha moto.
Huchukua baadhi yake ili aote moto;
Huwasha moto na kuoka mkate.
Lakini pia hutengeneza mungu na kumwabudu.
Huutengeneza kuwa sanamu ya kuchongwa, na kuiinamia.[d]
16 Nusu yake huiteketeza motoni;
Kwa nusu hiyo huchoma nyama anayokula, naye hushiba.
Pia huota moto na kusema:
"Aha! Ninahisi joto ninapotazama moto."
17 Lakini sehemu inayobaki anaifanya kuwa mungu, kuwa sanamu yake ya kuchongwa.
Anaiinamia na kuiabudu.
Anasali kwake na kusema:
"Niokoe, kwa maana wewe ni mungu wangu."[e]
18 Hawajui chochote, hawaelewi chochote,[f]
Kwa sababu macho yao

---

44:9 * Yaani, sanamu. 44:10 * Au "sanamu ya kuyeyushwa." 44:12 * Au "tezo yake."

44:13 * Au "madhabahu."

SURA YA 44
a Isa 43:10
b Kum 32:4; 2Sa 22:32
c Amu 10:14; 1Fa 18:26; 1Ko 8:4
d Zb 115:4, 5
e Yer 51:17
f Yer 10:5; Mdo 19:26
g 1Sa 5:3, 7
h Isa 40:19; Isa 41:7; Isa 46:6

Safu ya 2
a Kut 20:4; Kum 4:15, 16; Mdo 17:29
b Kum 27:15
c Isa 40:20; Yer 10:3
d Kut 20:4, 5; Law 26:1; Hab 2:18, 19
e Isa 37:37, 38; Isa 45:20; Isa 46:7
f Yer 10:8, 14; Ro 1:21-23

yamefungwa kabisa na
hayawezi kuona,
Na moyo wao hauna ufahamu.
19 Hakuna mtu anayetafakari moyoni mwake
Wala aliye na ujuzi na uelewaji, anayesema:
“Nusu yake niliiteketeza motoni,
Nami nimeoka mkate juu ya makaa yake na kuchoma nyama ya kula.
Basi, je, ninapaswa kutumia sehemu inayobaki kutengeneza kitu kinachochukiza?[a]
Je, ninapaswa kuabudu kipande cha mbao?”*
20 Anakula majivu.
Moyo wake mwenyewe uliodanganyika umempotosha.
Hawezi kujiokoa,* wala hasemi:
“Je, hamna uwongo katika mkono wangu wa kulia?”
21 “Kumbuka mambo haya, Ee Yakobo, na wewe, Ee Israeli,
Kwa maana wewe ni mtumishi wangu.
Nilikutokeza, nawe ni mtumishi wangu.[b]
Ee Israeli, sitakusahau.[c]
22 Nitayafuta kabisa makosa yako kama kwa wingu[d]
Na dhambi zako kama kwa wingu zito.
Rudi kwangu, kwa maana nitakukomboa.[e]
23 Pigeni vigelegele kwa shangwe, enyi mbingu,
Kwa maana Yehova ametenda!
Pazeni sauti kwa ushindi,
enyi sehemu zenye kina za dunia!
Pazeni sauti kwa shangwe, enyi milima,[a]
Ewe msitu, na miti yako yote!
Kwa maana Yehova amemkomboa Yakobo,
Na juu ya Israeli anaonyesha fahari yake.”[b]
24 Yehova, Mkombozi wako,[c]
Aliyekuumba tangu ulipokuwa tumboni, anasema hivi:
“Mimi ni Yehova, niliyeumba kila kitu.
Nilizitandaza mbingu mimi mwenyewe,[d]
Na kuitandaza dunia.[e]
Ni nani aliyekuwa pamoja nami?
25 Ninazivuruga ishara za wale wanaoongea maneno matupu,*
Na mimi ndiye ninayewafanya wabashiri watende kama wapumbavu;[f]
Ninayewavuruga watu wenye hekima
Na kubadili ujuzi wao kuwa upumbavu;[g]
26 Ni mimi ninayefanya neno la mtumishi wangu litimie
Na kutimiza kikamili utabiri wa wajumbe wangu;[h]
Ninayesema kuhusu Yerusalemu, ‘Litakaliwa,’[i]
Na kuhusu majiji ya Yuda, ‘Yatajengwa upya,[j]
Nami nitajenga upya magofu yake’;[k]
27 Ninayeviambia vilindi vya maji, ‘Kauka,
Nami nitaikausha mito yako yote’;[l]
28 Ninayesema kumhusu

44:19 *Au “ubao uliokauka.” 44:20 *Au “kuiokoa nafsi yake.”

44:25 *Au “manabii wa uwongo.”

SURA YA 44
a Kum 27:15
b Isa 43:1; Isa 44:1
c Isa 49:15
d Zb 51:1; Zb 103:12; Isa 1:18; Isa 43:25; Yer 33:8; Mdo 3:19
e Isa 1:27; Isa 48:20; Isa 59:20

Safu ya 2
a Isa 49:13; Isa 55:12
b Isa 60:21
c Isa 44:6
d Ayu 26:7; Isa 40:22
e Isa 42:5; Isa 48:13
f Ho 9:7
g 2Sa 15:31; Isa 29:14
h Yos 23:14; Isa 55:10, 11; Zek 1:6
i Zb 147:2
j Isa 60:10
k Isa 61:4
l Isa 42:15; Yer 50:38; Ufu 16:12

Koreshi,[a] 'Yeye ni mchungaji wangu,
Naye atatimiza kikamili mapenzi yangu yote';[b]
Ninayesema kuhusu Yerusalemu, 'Litajengwa upya,'
Na kuhusu hekalu, 'Msingi wako utawekwa.'"[c]

45 Hivi ndivyo Yehova anavyomwambia mtiwa-mafuta wake, Koreshi,[d]
Ambaye nimeushika mkono wake wa kulia[e]
Ili kuyatiisha mataifa mbele yake,[f]
Kuwanyang'anya silaha* wafalme,
Kufungua mbele yake milango yenye pande mbili,
Hivi kwamba malango hayatafungwa:
2 "Mimi nitaenda mbele yako,[g]
Nami nitavisawazisha vilima.
Nitaivunja milango ya shaba vipandevipande,
Nami nitayakata makomeo ya chuma.[h]
3 Nitakupa hazina zilizo gizani
Na hazina zilizofichwa mafichoni,[i]
Ili ujue kwamba mimi ni Yehova,
Mungu wa Israeli, anayekuita kwa jina lako.[j]
4 Kwa ajili ya mtumishi wangu Yakobo na Israeli niliyemchagua,
Ninakuita kwa jina.
Ninakupa jina la heshima, ingawa hukunijua.
5 Mimi ni Yehova, na hakuna mwingine yeyote.
Hakuna Mungu ila mimi.[a]
Nitakuimarisha,* ingawa hukunijua,
6 Ili watu wajue
Kutoka mashariki hadi magharibi*
Kwamba hakuna mwingine ila mimi.[b]
Mimi ni Yehova, na hakuna mwingine yeyote.[c]
7 Ninatengeneza nuru[d] na kuumba giza,[e]
Ninatokeza amani[f] na kuumba msiba;[g]
Mimi, Yehova, ninafanya mambo hayo yote.
8 Enyi mbingu, leteni mvua kutoka juu;[h]
Mawingu na yamwage uadilifu.
Dunia na ifunguke na kuzaa wokovu kwa wingi,
Na ichipushe uadilifu wakati uleule.[i]
Mimi, Yehova, nimeiumba."
9 Ole wake yule anayeshindana* na Muumba wake,#
Kwa maana yeye ni kigae cha udongo tu
Kati ya vigae vingine vya udongo vilivyo ardhini!
Je, udongo unapaswa kumuuliza Mfinyanzi:△ "Unatengeneza nini?"[j]
Au kitu ulichokitengeneza kinapaswa kuuliza: "Yeye hana mikono"?⊠
10 Ole wake anayemwambia baba: "Unazaa nini?"
Na kumwambia mwa-

45:1 *Tnn., "Kuvifungua viuno vya."

45:5 *Tnn., "Nitakufunga kiuno kwa nguvu." 45:6 *Au "Kutoka mawio hadi machweo." 45:9 *Au "anayebishana." #Au "na yule aliyemtengeneza." △Au "yule aliyeutengeneza." ⊠Au labda, "Je, udongo unapaswa kusema: 'Kazi yako haina vishikio'?"

SURA YA 44
a Ezr 1:1, 2; Isa 41:25; Isa 45:1; Isa 46:11; Da 10:1
b Isa 48:14
c 2Nya 36:22, 23; Ezr 6:3; Isa 45:13

SURA YA 45
d Ezr 1:1, 2; Isa 44:28
e Isa 45:4
f Isa 13:17; Isa 41:25
g Isa 13:4
h Zb 107:16
i Yer 50:35, 37
j Ezr 1:1, 2; Isa 44:28

Safu ya 2
a Kum 4:35, 39; Kum 32:39
b 1Sa 17:46; Zb 102:15, 16; Isa 37:20
c Zb 83:18
d Mwa 1:3; Yer 31:35
e Kut 10:21; Zb 104:20
f Isa 26:12
g Mhu 7:14; Amo 3:6
h Eze 34:26
i Isa 61:11
j Isa 29:16; Yer 18:6; Ro 9:20

namke: “Unajifungua nini?”*
11 Yehova, Mtakatifu wa Israeli na Muumba wake,[a] anasema hivi:
“Je, mnathubutu kuniuliza kuhusu mambo yanayokuja
Na kuniamuru kuhusu wanangu[b] na kuhusu kazi za mikono yangu?
12 Niliiumba dunia[c] na kumuumba mwanadamu juu yake.[d]
Nilizitandaza mbingu kwa mikono yangu mwenyewe,[e]
Nami ninaliamuru jeshi lake lote.”[f]
13 “Nimemwinua mtu katika uadilifu,[g]
Nami nitazinyoosha njia zake zote.
Yeye ndiye atakayelijenga jiji langu[h]
Na kuwaweka huru bila bei au rushwa[i] watu wangu waliotekwa,”[j] asema Yehova wa majeshi.
14 Yehova anasema hivi:
“Faida ya* Misri na bidhaa za# Ethiopia na Wasabea, watu warefu,
Watakuja kwako na kuwa wako.
Watatembea nyuma yako wakiwa na minyororo.
Watakuja na kukuinamia.[k]
Watasali kwako wakisema, ‘Kwa hakika Mungu yuko pamoja nawe,[l]
Na hakuna mwingine yeyote; hakuna Mungu mwingine.’”

45:10 *Au “Una uchungu wa kuzaa nini?” 45:14 *Au labda, “Wafanyakazi wa.” #Au labda, “wafanyabiashara wa.”

SURA YA 45
a Isa 43:3
b Ho 1:10
c Mwa 1:1 Isa 40:28
d Mwa 1:27
e Isa 44:24 Yer 32:17 Zek 12:1
f Ne 9:6
g Isa 42:6
h 2Nya 36:23 Ezr 1:2, 3 Isa 44:28
i Isa 14:16, 17 Isa 43:14 Isa 49:25
j Isa 13:17
k Est 8:17 Isa 14:1, 2 Isa 49:23 Isa 60:14 Isa 61:5
l Zek 8:23

Safu ya 2
a Isa 43:11 Isa 60:16 Tit 1:3
b Zb 97:7 Isa 44:9
c Isa 26:4 Isa 51:6
d Isa 29:22 Isa 54:4 Yoe 2:26 Sef 3:11
e Isa 42:5 Yer 10:12
f Zb 78:69 Zb 104:5 Zb 119:90 Met 3:19
g Mwa 1:28 Mwa 9:1 Zb 37:29 Zb 115:16
h Isa 48:16
i Zb 111:7, 8 Zb 119:137
j Isa 66:20 Yer 50:28

15 Kwa kweli wewe ni Mungu anayejificha,
Ee Mungu wa Israeli, Mwokozi.[a]
16 Wote wataaibishwa na kufedheheshwa;
Watengenezaji wote wa sanamu wataenda zao kwa aibu.[b]
17 Lakini Israeli ataokolewa na Yehova kwa wokovu wa milele.[c]
Hamtaaibishwa wala kufedheheshwa kwa umilele wote.[d]
18 Kwa maana Yehova,
Muumba wa mbingu,[e] Mungu wa kweli,
Yule aliyeiumba dunia,
Yule aliyeitengeneza na kuifanya imara kabisa,[f]
Ambaye hakuiumba tu bila sababu,* lakini aliiumba ili ikaliwe, anasema hivi:[g]
“Mimi ni Yehova, wala hakuna mwingine.
19 Sikusema nikiwa mafichoni,[h] katika nchi yenye giza;
Sikuuambia uzao wa* Yakobo,
‘Nitafuteni tu bila sababu.’#
Mimi ni Yehova, ninayesema mambo ya uadilifu na kutangaza mambo manyoofu.[i]
20 Kusanyikeni pamoja mje.
Karibieni pamoja, ninyi mlioponyoka kutoka kwa mataifa.[j]
Wale wanaobeba sanamu zilizochongwa hawajui chochote

45:18 *Au labda, “ili iwe tupu.” 45:19 *Tnn., “Sikuiambia mbegu ya.” #Au “Nitafuteni bure.”

Na wanasali kwa mungu
ambaye hawezi kuwa-
okoa.[a]
21 Toeni taarifa yenu, leteni
kesi yenu.
Na washauriane pamoja
kwa umoja.
Ni nani aliyetabiri jambo
hili zamani za kale
Na kulitangaza tangu nya-
kati zilizopita?
Je, si mimi, Yehova?
Hakuna Mungu mwingine
ila mimi;
Mungu mwadilifu na Mwo-
kozi,[b] hakuna mwingine
isipokuwa mimi.[c]
22 Geukeni mje kwangu
mwokolewe,[d] miisho
yote ya dunia,
Kwa maana mimi ni
Mungu, na hakuna mwi-
ngine.[e]
23 Nimeapa kwa nafsi yangu;
Neno limetoka kinywani
mwangu katika uadilifu,
Nalo halitarudi:[f]
Kila goti litapigwa mbele
zangu,
Kila ulimi utaapa kuwa
mshikamanifu[g]
24 Na useme, 'Kwa hakika
katika Yehova kuna uadi-
lifu wa kweli na nguvu.
Wale wote wenye ghadha-
bu dhidi yake watakuja
mbele zake kwa aibu.
25 Katika Yehova uzao* wote
wa Israeli utathibitika
kuwa sawa,[h]
Nao watajigamba katika
yeye.'"

46 Beli anainama chini,[i]
Nebo anainama.
Sanamu zao zimewekwa
juu ya wanyama, juu ya
wanyama wanaobeba mi-
zigo,[a]
Kama mizigo inayowa-
lemea wanyama
waliochoka.
2 Wanainama na kujiinami-
sha pamoja;
Hawawezi kuiokoa
mizigo,*
Nao wenyewe wanaenda
utekwani.
3 "Nisikilize mimi, Ee nyu-
mba ya Yakobo, nanyi
nyote mnaobaki wa nyu-
mba ya Israeli,[b]
Ninyi niliowategemeza
tangu mlipozaliwa na ku-
wabeba tangu tumboni.[c]
4 Hata utakapozeeka nita-
kuwa yuleyule;[d]
Hata kichwa chako kikiwa
na mvi nitaendelea kuku-
beba.
Kama nilivyofanya, nita-
kubeba na kukuchukua
na kukuokoa.[e]
5 Mtanifananisha na nani au
kunifanya niwe sawa na
nani au kunilinganisha
na nani,[f]
Ili tufanane naye?[g]
6 Kuna wale wanaomwaga
dhahabu kwa wingi kuto-
ka kwenye mikoba yao;
Wanapima fedha katika
mizani.
Wanamwajiri mfua chuma,
naye huitengeneza kuwa
mungu.[h]
Kisha wanasujudu, naam,
wanaiabudu.*[i]
7 Wanaiinua na kujitwika
mabegani;[j]
Wanaibeba na kuiweka
mahali pake, nayo husi-
mama papo hapo.

45:25 *Tnn., "mbegu."

46:2 *Yaani, sanamu zilizobebwa na wanyama. 46:6 *Tnn., "wanaiinamia."

SURA YA 45
a Isa 42:17; Yer 50:2
b Isa 43:3
c Kum 4:39; Isa 44:8; Mk 12:32
d Mik 7:7
e Kum 4:35
f Isa 55:10, 11
g Kum 6:13; Ro 14:11
h Isa 61:9

SURA YA 46
i Yer 50:2; Yer 51:44

Safu ya 2
a Isa 45:20
b Isa 1:9
c Kut 19:4; Kum 1:31; Isa 44:2
d Isa 41:4
e Isa 43:13
f Kut 15:11
g Mdo 17:29
h Isa 40:19; Yer 10:8, 9
i Isa 44:16, 17; Da 3:1, 5
j Yer 10:5

Haiondoki mahali pake.[a]
Wanaipazia sauti, lakini haiwajibu;
Haiwezi kumwokoa yeyote kutoka katika taabu yake.[b]
8 Kumbukeni hilo, na mjipe ujasiri.
Litieni moyoni, ninyi wakosaji.
9 Kumbukeni mambo ya kwanza* ya zamani za kale,
Kwamba mimi ni Mungu, na hakuna mwingine.
Mimi ni Mungu, na hakuna aliye kama mimi.[c]
10 Tangu mwanzo ninatabiri matokeo,
Na tangu zamani za kale mambo ambayo bado hayajafanywa.[d]
Ninasema, 'Uamuzi* wangu utasimama,[e]
Nami nitafanya jambo lolote ninalopenda.'[f]
11 Ninamwita kutoka mashariki# ndege anayewinda,[g]
Kutoka nchi ya mbali mtu atakayetekeleza uamuzi* wangu.[h]
Nimesema, nami nitalitimiza.
Nimekusudia, nami pia nitalitekeleza.[i]
12 Nisikilizeni, ninyi mlio na moyo mkaidi,*
Ninyi mlio mbali sana na uadilifu.
13 Nimeuleta karibu uadilifu wangu;
Hauko mbali sana,
Na wokovu wangu hautakawia.[j]

46:9 *Au "awali." 46:10, 11 *Au "kusudi; shauri." 46:11 #Au "upande wa mapambazuko ya jua." 46:12 *Tnn., "moyo wenye nguvu."

SURA YA 46
a 1Sa 5:3
b 1Fa 18:26; Isa 37:37, 38; Yon 1:5
c Kum 33:26
d Isa 42:9; Isa 45:21
e Zb 33:11
f Zb 135:6; Isa 55:10, 11
g Isa 41:2; Isa 45:1
h Ezr 1:1, 2; Isa 44:28; Isa 48:14
i Hes 23:19; Ayu 23:13
j Isa 12:2; Isa 51:5; Isa 62:11

Safu ya 2
a Isa 44:23; Isa 60:21

SURA YA 47
b Zb 137:8; Yer 50:41, 42
c Da 5:30
d Kum 32:35, 41; Zb 94:1
e Isa 41:14; Isa 43:3; Isa 44:6
f Isa 47:1
g Isa 13:19; Isa 14:4; Ufu 17:5
h 2Nya 36:15, 16; Isa 42:24, 25; Zek 1:15
i Kum 28:63; Eze 24:21
j Yer 52:14
k 2Fa 25:18-21; Zb 137:8
l Kum 28:49, 50

Nitaleta wokovu katika Sayuni, na fahari yangu kwa Israeli."[a]

47 Shuka uje uketi mavumbini,
Ewe binti ya Babiloni uliye bikira.[b]
Keti ardhini ambapo hakuna kiti cha ufalme,[c]
Ewe binti ya Wakaldayo,
Kwa maana watu hawatakuita tena wewe mwororo na aliyedekezwa.
2 Chukua jiwe la kusagia na usage unga.
Vua shela yako.
Vua rinda lako, funua miguu yako.
Vuka mito.
3 Uchi wako utafunuliwa.
Aibu yako itaonekana.
Nitalipiza kisasi,[d] na hakuna mtu atakayenizuia.*
4 "Yule anayetukomboa
—Yehova wa majeshi ndilo jina lake—
Ndiye Mtakatifu wa Israeli."[e]
5 Keti hapo kimya na uingie gizani,
Ewe binti ya Wakaldayo;[f]
Hawatakuita tena Bimkubwa* wa Falme.[g]
6 Nilikuwa na ghadhabu kuwaelekea watu wangu.[h]
Niliutia unajisi urithi wangu,[i]
Nami nikawatia mkononi mwako.[j]
Lakini hukuwaonyesha rehema.[k]
Hata juu ya wazee uliweka nira nzito.[l]

47:3 *Au labda, "sitakutana na yeyote kwa fadhili." 47:5 *Au "Malkia."

7 Ulisema: “Sikuzote nitakuwa Bimkubwa,* milele.”[a]
Hukutia mambo haya moyoni mwako;
Hukufikiria mwisho wa jambo hilo.
8 Sasa sikia jambo hili, ewe mpenda raha,[b]
Unayeketi kwa usalama, unayesema moyoni mwako:
“Mimi ndiye, na hakuna mwingine.[c]
Sitakuwa mjane.
Sitajua kamwe inavyokuwa kupoteza watoto.”[d]
9 Lakini mambo haya mawili yatakupata ghafla, kwa siku moja:[e]
Kupoteza watoto na ujane.
Yatakupata kwa kipimo kamili[f]
Kwa sababu ya* ulozi wako mwingi na uchawi wako wenye nguvu.[g]
10 Uliutumaini uovu wako.
Ulisema: “Hakuna anayeniona.”
Hekima na ujuzi wako ndivyo vilivyokupotosha,
Nawe unasema moyoni mwako: “Mimi ndiye, na hakuna mwingine.”
11 Lakini utapatwa na msiba,
Na hakuna hirizi yako yoyote itakayouzuia.*
Utapatwa na shida; nawe hutaweza kuizuia.
Utakumbwa na uharibifu wa ghafla ambao hujawahi kamwe kuona.[h]
12 Basi, endelea kufanya uchawi na ulozi wako mwingi,[i]
Ambao umeutaabikia tangu ujana wako.
Labda utafaidika;
Labda utawatisha watu.
13 Umechoka kwa wingi wa washauri wako.
Na wasimame sasa na kukuokoa,
Wale wanaoabudu mbingu,* wanaotazama nyota,[a]
Wale wanaotoa ujuzi wakati wa miezi mipya
Kuhusu mambo yatakayokupata.
14 Tazameni! Wao ni kama majani makavu.
Moto utawateketeza kabisa.
Hawawezi kujiokoa* kutoka kwenye nguvu za mwali wa moto.
Hawa si makaa ya kujipasha moto,
Na huu si moto wa kuota.
15 Ndivyo wachawi wako watakavyokuwa kwako,
Wale ambao ulitaabika nao tangu ujana wako.
Watatangatanga, kila mmoja kuelekea upande wake.*
Hakutakuwa na yeyote wa kukuokoa.[b]

48 Sikieni hili, enyi watu wa nyumba ya Yakobo,
Ninyi mnaojiita kwa jina la Israeli[c]
Na ambao mmetoka katika maji ya Yuda,*
Ninyi mnaoapa kwa jina la Yehova[d]

SURA YA 47
a Da 4:30 Ufu 18:7
b Ufu 18:3
c Da 5:22, 23
d Ufu 18:7
e Ufu 18:10
f Yer 51:29
g Eze 21:21 Da 5:7 Ufu 18:23
h Ufu 18:10
i Da 2:2

Safu ya 2
a Da 5:7
b Yer 51:6

SURA YA 48
c Mwa 32:28
d Kum 6:13

47:7 *Au “Malkia.” 47:9 *Au labda, “Licha ya.” 47:11 *Au “Nawe hutajua jinsi ya kuuzuia kwa hirizi.”

47:13 *Au labda, “Wale wanaozigawa mbingu; Wanajimu.” 47:14 *Au “kuziokoa nafsi zao.” 47:15 *Tnn., “kuelekea eneo lake.” 48:1 *Au labda, “mnaotoka Yuda.”

Na mnaomwitia Mungu wa
Israeli,
Ingawa si katika kweli na
uadilifu.[a]
2 Kwa maana wanajiita kwa
jina la jiji takatifu[b]
Na kutafuta msaada wa
Mungu wa Israeli,[c]
Ambaye jina lake ni Yeho-
va wa majeshi.
3 "Mambo ya kwanza* nili-
waambia zamani za kale.
Yalitoka kinywani
mwangu,
Nami niliyatangaza.[d]
Kwa ghafla nilichukua ha-
tua, nayo yakatokea.[e]
4 Kwa sababu nilijua jinsi
ulivyo mkaidi
—Kwamba shingo yako ni
kano ya chuma na paji la
uso wako ni shaba[f]—
5 Nilikuambia zamani za
kale.
Kabla halijatukia, nilikufa-
nya ulisikie,
Hivi kwamba hungeweza
kusema, 'Sanamu yangu
ilifanya hivi;
Sanamu yangu ya kucho-
ngwa na sanamu yangu
ya chuma* ziliamuru
jambo hili.'
6 Umesikia na kuona
mambo haya yote.
Je, hutayatangaza?[g]
Kuanzia sasa na kuendelea
ninakutangazia mambo
mapya,[h]
Siri zilizofichwa ambazo
hujazijua.
7 Ni sasa yanapoumbwa, si
zamani za kale,
Mambo ambayo kabla ya
leo hukuwahi kuyasikia,
Hivi kwamba huwezi ku-
sema, 'Tazama! Tayari
ninayajua.'
8 Hapana, hujasikia,[a] huja-
jua,
Na zamani masikio yako
hayakuwa yamefungu-
liwa.
Kwa maana ninajua kwa-
mba wewe ni mwenye
hila sana,[b]
Nawe umeitwa mkosaji
tangu ulipozaliwa.[c]
9 Lakini kwa sababu ya jina
langu nitaizuia hasira
yangu;[d]
Kwa ajili ya sifa yangu
mwenyewe nitajizuia,
Nami sitakuangamiza.[e]
10 Tazama! Nimekusafisha,
lakini si kama fedha.[f]
Nimekujaribu* katika ta-
nuru la kuyeyushia la
mateso.[g]
11 Nitatenda kwa ajili yangu
mwenyewe, kwa ajili
yangu mwenyewe nita-
tenda,[h]
Ninawezaje kukubali niti-
we unajisi?[i]
Simpi yeyote utukufu
wangu.*
12 Nisikilize mimi, Ee Yako-
bo, na Israeli, ambaye
nimemwita.
Mimi ni yuleyule.[j] Mimi
ndiye wa kwanza; mimi
pia ndiye wa mwisho.[k]
13 Mkono wangu mwenyewe
uliuweka msingi wa
dunia,[l]
Na mkono wangu wa
kuume ulizitandaza
mbingu.[m]
Ninapoziita, zinasimama
pamoja.

SURA YA 48
a Law 19:12; Sef 1:4, 5
b Isa 52:1
c Yer 21:1, 2
d Isa 42:9
e Yos 21:45; Isa 55:10, 11
f Kut 32:9; 2Fa 17:13, 14; 2Nya 36:15, 16; Zb 78:8; Eze 3:7
g Isa 43:10
h Isa 42:9; Isa 65:17

Safu ya 2
a Isa 29:10
b Yer 5:11; Yer 9:2
c Kum 9:7; Zb 95:10
d 1Sa 12:22; Zb 25:11; Zb 79:9; Yer 14:7
e Ne 9:30, 31; Zb 78:38
f Met 17:3
g Isa 1:25; Yer 9:7
h Isa 48:9
i Eze 20:9
j Isa 43:13; Isa 46:4
k Isa 44:6; Ufu 1:8; Ufu 22:13
l Ayu 38:4
m Isa 40:22; Isa 42:5

48:3 *Au "awali." 48:5 *Au "sanamu yangu ya kuyeyushwa."

48:10 *Au "Nimekuchunguza." Au labda, "Nimekuchagua." 48:11 *Au "Sishiriki utukufu wangu na yeyote."

14 Kusanyikeni pamoja, ninyi nyote, msikilize.
Ni nani kati yao ameyatangaza mambo haya?
Yehova amempenda.[a]
Atatekeleza mapenzi yake dhidi ya Babiloni,[b]
Na mkono wake utawashambulia Wakaldayo.[c]
15 Mimi mwenyewe nimesema, nami nimemwita.[d]
Nimemleta, na njia yake itafanikiwa.[e]
16 Nikaribieni, msikie jambo hili.
Tangu mwanzoni kabisa sijasema kwa siri.[f]
Tangu lilipotokea nilikuwapo."
Na sasa Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova amenituma, na* roho yake.
17 Yehova, Mkombozi wako, Mtakatifu wa Israeli,[g] anasema hivi:
"Mimi, Yehova, ni Mungu wako,
Ninayekufundisha ili ujifaidi mwenyewe,*[h]
Ninayekuongoza katika njia unayopaswa kutembea.[i]
18 Laiti ungesikiliza amri zangu![j]
Ndipo amani yako ingekuwa kama mto[k]
Na uadilifu wako kama mawimbi ya bahari.[l]
19 Uzao wako ungekuwa mwingi* kama mchanga
Na wazao wako kama chembe zake.[m]
Jina lao halingefutiliwa mbali kamwe wala kuangamizwa kutoka mbele zangu."

20 Tokeni Babiloni![a]
Kimbieni kutoka kwa Wakaldayo!
Litangazeni kwa vigelegele vya shangwe! Litangazeni![b]
Lijulisheni mpaka kwenye miisho ya dunia.[c]
Semeni: "Yehova amemkomboa mtumishi wake Yakobo.[d]
21 Hawakupata kiu alipowaongoza katika maeneo yaliyoharibiwa.[e]
Alifanya maji yatiririke kutoka kwenye mwamba kwa ajili yao;
Aliupasua mwamba maji yakabubujika."[f]
22 "Hakuna amani kwa waovu,"[g] asema Yehova.

49 Nisikilizeni, enyi visiwa,
Kazeni fikira, enyi mataifa yaliyo mbali.[h]
Yehova aliniita kabla sijazaliwa.*[i]
Tangu nilipokuwa katika tumbo la mama yangu amelitaja jina langu.
2 Alikifanya kinywa changu kuwa kama upanga mkali;
Amenificha katika kivuli cha mkono wake.[j]
Alinifanya kuwa mshale uliosuguliwa;*
Alinisitiri katika podo lake.
3 Aliniambia: "Wewe ni mtumishi wangu, Ee Israeli,[k]
Ambaye kupitia kwake nitaonyesha fahari yangu."[l]
4 Lakini nilisema: "Nimejitaabisha bure.

**48:16** * Au "pamoja na." **48:17** * Au "kwa faida yako." **48:19** * Tnn., "Mbegu yako ingekuwa nyingi."

**49:1** * Tnn., "kutoka katika tumbo la uzazi." **49:2** * Au "uliong'arishwa."

SURA YA 48
a Isa 45:1
b Isa 44:28
c Isa 13:19; Yer 50:13
d Isa 41:2
e Isa 45:5
f Isa 45:19
g Isa 43:14; Isa 44:6; Isa 54:5
h 1Fa 8:36; Zb 25:8; Isa 54:13; Mik 4:2
i Zb 32:8; Isa 30:20, 21; Isa 49:10
j Kum 5:29; Zb 81:13, 14
k Zb 119:165; Isa 32:18; Isa 66:12
l Amo 5:23, 24
m Mwa 22:15, 17; Yer 33:22; Ho 1:10

Safu ya 2
a Yer 50:8; Ufu 18:4
b Isa 49:13
c Yer 50:2
d Yer 31:10, 11
e Kut 15:24, 25; Kum 8:14, 15; Isa 43:19
f Kut 17:5, 6; Hes 20:11
g Isa 57:20, 21

SURA YA 49
h Isa 55:4
i Isa 44:2; Isa 46:3
j Isa 51:16
k Isa 43:10
l Isa 44:23

Nilitumia nguvu zangu
kwa ajili ya jambo lisilo halisi, kwa ubatili.
Lakini kwa hakika hukumu yangu iko na Yehova,*
Na malipo yangu yako# na Mungu wangu."[a]
5 Na sasa Yehova, Yule aliyeniumba tangu tumboni niwe mtumishi wake,
Amesema kwamba nimrudishe Yakobo kwake,
Ili watu wa Israeli wakusanyike kwake.[b]
Nitatukuzwa machoni pa Yehova,
Na Mungu wangu tayari atakuwa nguvu zangu.
6 Naye akasema: "Haitoshi tu wewe kuwa mtumishi wangu
Ili kuyainua makabila ya Yakobo
Na kuwarudisha wale waliohifadhiwa wa Israeli.
Nimekutoa pia ili uwe nuru ya mataifa,[c]
Ili wokovu wangu ufike kwenye miisho ya dunia."[d]

7 Yehova, Mkombozi wa
Israeli, Mtakatifu wake,[e] anamwambia hivi yule anayedharauliwa,[f] yule anayechukiwa na taifa, mtumishi wa watawala:

"Wafalme wataona na kusimama,
Na wakuu watainama chini
Kwa sababu ya Yehova, ambaye ni mwaminifu,[g]
Mtakatifu wa Israeli, ambaye amekuchagua."[h]

8 Yehova anasema hivi:
"Wakati wa kibali* nilikujibu,[a]
Na katika siku ya wokovu nilikusaidia;[b]
Niliendelea kukulinda ili nikutoe uwe agano kwa ajili ya watu,[c]
Ili kuitengeneza upya nchi,
Ili kuwafanya wamiliki urithi wao ulio ukiwa,[d]
9 Ili kuwaambia wafungwa, 'Tokeni nje!'[e]
Na wale walio gizani,[f] 'Tokeni nje mwonekane!'
Watalisha kando ya barabara,
Malisho yao yatakuwa kando ya njia zilizokanyagwa.*
10 Hawatakuwa na njaa, wala hawatakuwa na kiu,[g]
Wala joto kali wala jua halitawachoma.[h]
Kwa maana Yule anayewaonyesha rehema atawaongoza,[i]
Naye atawaongoza kando ya chemchemi za maji.[j]
11 Nitaifanya milima yangu yote kuwa barabara,
Na barabara zangu kuu zitainuliwa.[k]
12 Tazameni! Hawa wanakuja kutoka mbali sana,[l]
Na tazameni! hawa wanatoka kaskazini na kutoka magharibi,
Na hawa kutoka nchi ya Sinimu."[m]
13 Pigeni vigelegele vya shangwe, enyi mbingu, na ushangilie, Ee dunia.[n]
Milima na ichangamke kwa kilio cha shangwe.[o]

49:4 *Au "Yehova atanitendea kwa haki." #Au "thawabu yangu iko."

49:8 *Au "nia njema." 49:9 *Au labda, "vilima visivyo na kitu."

SURA YA 49
a Isa 40:10
b Isa 56:8
c Isa 42:6; Mt 12:18; Lu 2:30, 32
d Zb 98:2; Isa 11:10; Isa 52:10; Mdo 13:47
e Isa 43:14
f Isa 53:3
g Kum 7:9
h Isa 42:1

Safu ya 2
a Zb 69:13
b Lu 1:69; Lu 22:43; 2Ko 6:2; Ebr 5:7
c Isa 42:6, 7
d Isa 54:3
e Zb 102:19, 20
f Zb 112:4; Isa 9:2; Lu 1:68, 79
g Isa 55:1; Isa 65:13
h Isa 32:2
i Eze 34:23
j Zb 23:1, 2; Yer 31:9; Ufu 7:16, 17
k Zb 107:6, 7; Isa 11:16; Isa 40:3, 4
l Kum 30:4
m Isa 43:5, 6
n Isa 42:10
o Isa 55:12

Kwa maana Yehova amewafariji watu wake,[a]
Naye huwaonyesha rehema watu wake mwenyewe wanaoteseka.[b]
14 Lakini Sayuni aliendelea kusema:
"Yehova ameniacha,[c] na Yehova amenisahau."[d]
15 Je, mwanamke anaweza kumsahau mtoto wake anayenyonya
Au asimhurumie mwana wa tumbo lake?
Hata wanawake hawa wakisahau, mimi siwezi kamwe kukusahau.[e]
16 Tazama! Nimekuchonga kwenye viganja vyangu.
Kuta zako ziko mbele zangu daima.
17 Wana wako wanarudi haraka.
Wale waliokubomoa na kukuharibu wataondoka kwako.
18 Inua macho yako utazame pande zote.
Wote wanakusanyika pamoja.[f]
Wanakuja kwako.
"Kwa hakika kama ninavyoishi," asema Yehova,
"Utajivika hao wote kana kwamba ni mapambo,
Nawe utajifunga watu hao kama bibi harusi anavyofanya.
19 Ingawa maeneo yako yaliharibiwa na kuwa ukiwa na nchi yako ikawa magofu,[g]
Sasa itakuwa ndogo sana kwa wale wanaokaa humo,[h]
Na wale waliokumeza[i] watakuwa mbali sana.[j]
20 Wana waliozaliwa ulipokuwa umefiwa watasema hivi ukisikia,
'Mahali hapa ni padogo sana kwangu.
Nipeni nafasi zaidi hapa nikae.'[a]
21 Nawe utasema moyoni mwako,
'Ni baba gani aliyenizalia watoto hawa,
Kwa kuwa mimi ni mwanamke niliyefiwa na watoto, nami ni tasa,
Nami nilipelekwa uhamishoni na kufungwa?
Ni nani aliyewalea hawa?[b]
Tazameni! Nilibaki peke yangu,[c]
Sasa hawa wametoka wapi?'"[d]
22 Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova anasema hivi:
"Tazameni! Nitayainulia mataifa mkono wangu,
Nami nitawainulia watu ishara yangu.*[e]
Watawaleta wana wako wakiwa wamewabeba mikononi mwao#
Na kuwabeba mabinti wako kwenye mabega yao.[f]
23 Wafalme watakuwa watunzaji wako,[g]
Na mabinti wao wa kifalme watakuwa walezi wako.
Watakuinamia kifudifudi[h]
Na kuyaramba mavumbi ya miguu yako,[i]
Nawe utalazimika kujua kwamba mimi ni Yehova;
Wale wanaonitumaini hawataaibika."[j]

---

**49:22** *Au "nguzo yangu ya ishara." #Tnn., "kifuani."

SURA YA 49
a Isa 12:1 Isa 40:1 Isa 66:13
b Isa 44:23 Isa 61:3 Yer 31:13
c Isa 54:7
d Omb 5:20
e Isa 44:21 Yer 31:20
f Isa 43:5, 6 Isa 60:4
g Isa 51:3
h Yer 30:18, 19
i Yer 51:34
j Yer 30:16

Safu ya 2
a Isa 54:1, 2
b Isa 43:5 Yer 31:17
c Omb 1:1
d Isa 62:4
e Ezr 1:3 Isa 11:10, 12 Isa 62:10
f Isa 60:4 Isa 66:20
g Isa 60:10, 16
h Isa 60:14
i Mik 7:16, 17
j Isa 25:9

24 Je, wale waliotekwa wa-
naweza kuchukuliwa
kutoka kwa mtu mwenye
nguvu,
Au, je, mateka wa mtu
mkatili wanaweza kuo-
kolewa?
25 Lakini Yehova anasema
hivi:
“Hata mateka wa mtu
mwenye nguvu watachu-
kuliwa,[a]
Na wale waliotekwa na
mtu mkatili wataoko-
lewa.[b]
Nitawapinga wale wanao-
kupinga,[c]
Nami nitawaokoa wana
wako mwenyewe.
26 Nitawafanya wale wanao-
kutesa wale nyama yao
wenyewe,
Nao watalewa kwa damu
yao wenyewe kana kwa-
mba ni kwa divai tamu.
Na watu wote* watalazimi-
ka kujua kwamba mimi
ni Yehova,[d]
Mwokozi wako[e] na Mko-
mbozi wako,[f]
Mwenye Nguvu wa Ya-
kobo.”[g]

50 Yehova anasema hivi:
“Kiko wapi cheti cha ta-
laka[h] cha mama yenu,
ambaye nilimfukuza?
Au niliwauza kwa yupi kati
ya wakopeshaji wangu?
Tazameni! Mliuzwa kwa
sababu ya uovu wenu,[i]
Na mama yenu alifukuzwa
kwa sababu ya makosa
yenu wenyewe.[j]
2 Basi, kwa nini nilipokuja,
hapakuwa na mtu yeyote
mahali hapa?
Kwa nini hakuna aliyejibu
nilipoita?[a]
Je, mkono wangu ni mfupi
usiweze kukomboa,
Au je, sina nguvu za kuo-
koa?[b]
Tazameni! Mimi huikausha
bahari kwa kemeo
langu;[c]
Ninaifanya mito kuwa ja-
ngwa.[d]
Samaki waliomo huoza
kwa kukosa maji,
Nao hufa kwa sababu ya
kiu.
3 Mimi hulivisha mbingu
giza,[e]
Nami huzifunika kwa nguo
za magunia.”
4 Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova amenipa ulimi
wa waliofundishwa,*[f]
Ili nijue jinsi ya kumjibu#
aliyechoka kwa neno li-
nalofaa.△[g]
Yeye huniamsha asubuhi
baada ya asubuhi;
Huliamsha sikio langu ili
lisikilize kama wale wa-
liofundishwa.[h]
5 Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova amelifungua si-
kio langu,
Nami sikuwa mwasi.[i]
Sikugeuka upande ulio ki-
nyume.[j]
6 Niliwapa mgongo wangu
wale waliokuwa wakini-
piga
Na mashavu yangu wale
waliozing’oa ndevu za-
ngu.
Sikuuficha uso wangu ku-
toka kwa mambo yenye

49:26 *Tnn., “wote wenye mwili.”

50:4 *Au “ulimi uliozoezwa vizuri.” #Au labda, “kumwimarisha.” △Tnn., “kwa neno.”

SURA YA 49
a Yer 29:14, Yer 46:27, Ho 6:11, Yoe 3:1
b Isa 52:2, Yer 29:10, Yer 50:34, Zek 9:11
c Isa 54:17
d Eze 39:28
e 1Ti 1:1
f Isa 41:14, Isa 48:20
g Isa 60:16

SURA YA 50
h Kum 24:1
i 2Fa 17:16, 17
j Isa 59:2, Yer 3:1

Safu ya 2
a Yer 35:15
b Isa 40:28, Isa 59:1
c Kut 14:21, 29, Zb 106:9, Isa 51:10
d Zb 107:33, Zb 114:1, 3, Isa 42:15, Nah 1:4
e Kut 10:21
f Kut 4:11, Yer 1:9
g Yoh 7:15, 46
h Mt 13:54
i Zb 40:6-8
j Mt 26:39, Flp 2:8

kufedhehesha na kutoka
kwa mate.[a]
7 Lakini Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova atanisaidia.[b]
Ndiyo sababu sitafedheheka.
Ndiyo sababu nimeufanya
uso wangu uwe kama
jiwe gumu,[c]
Nami ninajua kwamba sitaaibika.
8 Yule anayenitangaza kuwa
mwadilifu yu karibu.
Ni nani anayeweza kunishtaki?*[d]
Na tusimame pamoja.#
Ni nani aliye na kesi dhidi
yangu?
Na anikaribie.
9 Tazameni! Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova atanisaidia.
Ni nani atakayenitangaza
kuwa na hatia?
Tazameni! Wote watachakaa kama vazi.
Nondo* atawala.
10 Ni nani kati yenu anayemwogopa Yehova
Na kusikiliza sauti ya mtumishi wake?[e]
Ambaye ametembea katika giza zito, bila
mwangaza wowote?
Na alitumaini jina la Yehova na kujitegemeza juu
ya* Mungu wake.
11 "Tazameni! Ninyi nyote
mnaowasha moto,
Mnaorusha cheche,
Tembeeni katika nuru ya
moto wenu,
Kati ya cheche ambazo
mmewasha.
Hili ndilo mtakalopata kutoka mkononi mwangu:
Mtalala kwa maumivu makali.

51 "Nisikilizeni mimi, ninyi
mnaofuatia uadilifu,
Ninyi mnaomtafuta Yehova.
Uangalieni mwamba
ambao mlichongwa
kutoka kwake
Na machimbo ambamo
mlichimbwa kutoka ndani yake.
2 Mwangalieni Abrahamu
baba yenu
Na Sara[a] aliyewazaa.*
Kwa maana Abrahamu
alikuwa mmoja tu nilipomwita,[b]
Nami nilimbariki na kumfanya kuwa wengi.[c]
3 Kwa maana Yehova atalifariji Sayuni.[d]
Ataleta faraja kwa magofu
yake yote,[e]
Naye ataifanya nyika yake
kuwa kama Edeni[f]
Na jangwa lake tambarare
kama bustani ya Yehova.[g]
Kutakuwa na furaha na
shangwe ndani yake,
Kutoa shukrani na nyimbo
tamu.[h]
4 Nisikilizeni, enyi watu
wangu,
Na mnitegee sikio, taifa
langu.[i]
Kwa maana sheria itatoka
kwangu,[j]
Nami nitaifanya haki yangu kuwa nuru kwa
watu.[k]

---

50:8 *Au "kushindana nami?" #Au "tutazamane." 50:9 *Aina fulani ya mdudu mharibifu. 50:10 *Au "kumtegemea."

51:2 *Au "aliyewazaa kwa uchungu wa kuzaa."

SURA YA 50
a Mt 26:67; Mk 14:65; Lu 22:63; Yoh 18:22
b Isa 49:8
c Eze 3:8, 9
d Ro 8:33
e Isa 42:1; Isa 53:11

Safu ya 2

SURA YA 51
a Mwa 21:2
b Mwa 12:1; Mwa 15:2
c 1Fa 4:20
d Zb 102:13; Isa 66:13; Yer 31:12
e Isa 44:26; Isa 61:4
f Mwa 2:8
g Isa 35:1; Isa 41:18
h Yer 33:10, 11
i Kut 19:6; Kum 7:6
j Isa 2:3; Mik 4:2
k Met 6:23

5 Uadilifu wangu unaka-
ribia.[a]
Wokovu wangu utatoka,[b]
Na mikono yangu itayahu-
kumu mataifa.[c]
Visiwa vitanitumaini
mimi,[d]
Navyo vitaungojea mkono
wangu.*
6 Inueni macho yenu mbi-
nguni,
Na mtazame chini duniani.
Kwa maana mbingu zitata-
wanyika vipandevipande
kama moshi;
Nayo dunia itachakaa
kama vazi,
Na wakaaji wake watakufa
kama mbu.*
Lakini wokovu wangu uta-
dumu milele,[e]
Na uadilifu wangu hauta-
shindwa kamwe.#[f]
7 Nisikilizeni mimi, ninyi
mnaoujua uadilifu,
Watu walio na sheria* ya-
ngu moyoni mwao.[g]
Msiogope dhihaka za
wanadamu wanaoweza
kufa,
Na msiogopeshwe na ma-
tusi yao.
8 Kwa maana nondo atawala
kabisa kama vazi;
Nondo* alaye nguo atawa-
la kabisa kama sufu.[h]
Lakini uadilifu wangu uta-
dumu milele,
Na wokovu wangu kwa vi-
zazi vyote."[i]
9 Amka! Amka! Jivike
nguvu,
Ee mkono wa Yehova![j]
Amka kama katika siku za
zamani za kale, kama ka-
tika vizazi vilivyopita.
Je, si wewe uliyemvunja
Rahabu*[a] vipandevi-
pande,
Uliyemchoma kwa silaha
yule mnyama mkubwa
sana wa baharini?[b]
10 Je, si wewe uliyeikausha
bahari, maji ya kilindi ki-
kubwa?[c]
Uliyevifanya vilindi vya
bahari kuwa njia ili watu
waliokombolewa wa-
vuke?[d]
11 Watu wa Yehova walioko-
mbolewa watarudi.[e]
Watakuja Sayuni kwa vige-
legele vya shangwe,[f]
Na shangwe isiyokoma ita-
kuwa taji lao.*[g]
Watakuwa na furaha na
shangwe.
Huzuni na kilio cha uchu-
ngu vitakimbia.[h]
12 "Mimi mwenyewe Ndiye
ninayewafariji.[i]
Kwa nini umwogope mwa-
nadamu anayeweza kufa
ambaye atakufa[j]
Na mwana wa binadamu
atakayenyauka kama
majani mabichi?
13 Kwa nini unamsahau Ye-
hova Muumba wako,[k]
Yule aliyezitandaza mbi-
ngu[l] na kuweka msingi
wa dunia?
Mchana kutwa uliendelea
kuhofu ghadhabu ya
mkandamizaji,*
Kana kwamba angeweza
kukuangamiza.

SURA YA 51
a Isa 46:13
b Isa 12:2 Isa 56:1
c 1Sa 2:10 Isa 2:4
d Isa 60:9
e Isa 45:17
f Zb 102:25-27 Mt 24:35
g Yer 31:33
h Isa 50:9
i Isa 45:17 Lu 1:50
j Lu 1:51

Safu ya 2
a Zb 87:4 Zb 89:10 Isa 30:7
b Kut 15:4 Ne 9:10, 11 Zb 106:22 Eze 29:3
c Kut 14:21, 22
d Zb 106:9
e Yer 31:11 Zek 10:10
f Isa 35:10
g Isa 61:7
h Isa 25:8 Isa 65:18, 19
i Isa 49:13 Isa 66:13
j Zb 118:6 Da 3:16, 17 Mt 10:28
k Isa 44:2
l Isa 40:22

**51:5** *Au "vitangojea nguvu zangu." **51:6** *Aina ya mbu anayeitwa *hak·kin-nam'* katika Kiebrania. #Au "hautavunjwa." **51:7** *Au "mafundisho." **51:8** *Au labda, "Mnyoo."

**51:9** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **51:11** *Tnn., "juu ya vichwa vyao." **51:13** *Au "yule anayekubana."

Iko wapi sasa ghadhabu ya
mkandamizaji?
14 Yule aliyejikunja katika
minyororo atawekwa
huru hivi karibuni;[a]
Hatakufa na kuingia shi-
moni,
Wala hatakosa mkate.
15 Lakini mimi ni Yehova Mu-
ngu wako,
Ninayeitibua bahari na ku-
yavuruga mawimbi yake[b]
—Yehova wa majeshi ndilo
jina lake.[c]
16 Nitayaweka maneno yangu
katika kinywa chako,
Nami nitakufunika kwa ki-
vuli cha mkono wangu,[d]
Ili kuzipanda mbingu na
kuuweka msingi wa
dunia[e]
Na kuwaambia watu wa
Sayuni, 'Ninyi ni watu
wangu.'[f]
17 Amka! Amka! Simama, Ee
Yerusalemu,[g]
Wewe ambaye umekunywa
kutoka mkononi mwa Ye-
hova kikombe chake cha
ghadhabu.
Umekunywa bilauri;
Umemaliza kabisa kiko-
mbe kinachofanya watu
wapepesuke.[h]
18 Kati ya wana wote alio-
wazaa hakuna hata
mmoja aliye hapo ili ku-
mwongoza,
Na kati ya wana wote
aliowalea hakuna hata
mmoja ambaye anamshi-
ka mkono.
19 Mambo hayo mawili yame-
kupata.
Ni nani atakayekusikitikia?
Maangamizi na uharibifu,
njaa na upanga![i]
Ni nani atakayekufariji?[j]

SURA YA 51
a Ezr 1:2, 3
Isa 48:20
Isa 52:2
b Yer 31:35, 36
Yon 1:4
c Isa 47:4
d Kum 33:27
Zb 91:1
e Isa 65:17
Isa 66:8, 22
f Isa 60:14
Yer 31:33
Zek 8:8
g Isa 52:1
Isa 60:1
h Yer 25:15
i Eze 14:21
j Omb 1:17

Safu ya 2
a Omb 2:11
b Isa 51:17
c Isa 54:9
Isa 62:8
d Isa 49:25

SURA YA 52
e Hag 2:4
f Isa 51:17
g Isa 61:3
h Isa 35:8
Isa 60:21
Ufu 21:27
i Isa 51:14
Isa 61:1

20 Wana wako wamezimia.[a]
Wanalala chini katika kila
pembe ya barabara
Kama kondoo mwitu kati-
ka wavu.
Wamejaa ghadhabu ya Ye-
hova, kemeo la Mungu
wako."
21 Kwa hiyo tafadhali sikiliza
jambo hili,
Ewe mwanamke uliyetese-
ka na kulewa, lakini si
kwa divai.
22 Bwana wako Yehova, Mu-
ngu wako anayewatetea
watu wake anasema hivi:
"Tazama! Nitakichukua
kutoka mkononi mwako
kile kikombe kinachofa-
nya watu wapepesuke,[b]
Ile bilauri, kikombe cha-
ngu cha ghadhabu;
Hutakinywa tena.[c]
23 Nitakitia mkononi mwa
wale wanaokutesa,[d]
Wale waliokuambia, 'Ina-
ma chini ili tutembee juu
yako!'
Basi ukaufanya mgongo
wako kama ardhi,
Kama barabara yao ya ku-
tembea juu yake."

**52** Amka! Amka! Jivike
nguvu,[e] ewe Sayuni![f]
Vaa mavazi yako marida-
di,[g] ewe Yerusalemu, jiji
takatifu!
Kwa maana mtu ambaye
hajatahiriwa na mtu asi-
ye safi hawataingia
ndani yako tena.[h]
2 Yakung'ute mavumbi, inu-
ka na uketi, ewe
Yerusalemu.
Fungua pingu zilizo shi-
ngoni mwako, ewe binti
ya Sayuni uliye mateka.[i]

3 Kwa maana Yehova anasema hivi:
"Ninyi mliuzwa bila malipo,[a]
Na mtakombolewa bila pesa."[b]
4 Kwa maana Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova anasema hivi:
"Mwanzoni watu wangu walishuka kwenda Misri ili waishi huko wakiwa wageni;[c]
Kisha Ashuru ikawakandamiza bila sababu."
5 "Basi nifanye nini hapa?" auliza Yehova.
"Kwa maana watu wangu walichukuliwa bila malipo.
Wale wanaowatawala wanaendelea kupiga mayowe ya ushindi,"[d] asema Yehova,
"Na daima, mchana kutwa, jina langu linavunjiwa heshima.[e]
6 Kwa sababu hiyo watu wangu watalijua jina langu;[f]
Kwa sababu hiyo watajua siku hiyo kwamba mimi Ndiye ninayesema.
Tazama, ni mimi!"
7 Jinsi inavyopendeza juu ya milima, miguu ya yule anayeleta habari njema,[g]
Anayetangaza amani,[h]
Anayeleta habari njema za jambo bora,
Anayetangaza wokovu,
Anayeambia Sayuni: "Mungu wako amekuwa Mfalme!"[i]
8 Sikiliza! Walinzi wako wanapaza sauti.
Wanapiga vigelegele kwa shangwe pamoja,
Kwa maana wataona waziwazi* Yehova atakapokusanya Sayuni tena.
9 Changamkeni, pigeni pamoja vigelegele kwa shangwe, enyi magofu ya Yerusalemu,[a]
Kwa maana Yehova amewafariji watu wake;[b] amekomboa Yerusalemu.[c]
10 Yehova ameufunua wazi mkono wake mtakatifu mbele ya macho ya mataifa yote;[d]
Miisho yote ya dunia itayaona matendo ya wokovu ya* Mungu wetu.[e]
11 Ondokeni, ondokeni, tokeni humo,[f] msiguse kitu chochote kichafu![g]
Tokeni kati yake,[h] iweni safi,
Ninyi mnaobeba vyombo vya Yehova.[i]
12 Kwa maana hamtaondoka kwa wasiwasi,
Wala hamtahitaji kukimbia,
Kwa maana Yehova atawatangulia,[j]
Na Mungu wa Israeli atakuwa mlinzi nyuma yenu.[k]
13 Tazameni! Mtumishi wangu[l] atatenda kwa ufahamu.
Atainuliwa juu,
Atainuliwa na kukwezwa sana.[m]
14 Kama alivyotazamwa na wengi kwa mshangao
—Kwa maana sura yake ilikuwa imeharibiwa kuliko ya mwanadamu mwingine yeyote

52:8 * Au "jicho kwa jicho." 52:10 * Au "itaona ushindi wa."

SURA YA 52
a Isa 50:1
b Isa 45:13
c Mwa 46:5-7
d Zb 137:3; Yer 50:17
e Zb 74:10; Ro 2:24
f Eze 20:44
g Isa 40:9; Nah 1:15; Mdo 8:4; Ro 10:15; Efe 6:14, 15
h Lu 2:14; Mdo 10:36; Efe 2:17
i Zb 93:1; Isa 33:22; Mik 4:7; Mt 24:14; Ufu 11:15, 17

Safu ya 2
a Isa 61:4
b Isa 66:13
c Isa 44:23
d Isa 51:9
e Zb 22:27; Isa 49:6
f Isa 48:20; Yer 50:8; Yer 51:6; Zek 2:6
g Law 5:2; Eze 44:23
h 2Ko 6:17; Ufu 18:4
i Law 10:3; Hes 3:6, 8; Ezr 1:7; Ezr 8:30
j Kut 13:21; 1Nya 14:15
k Isa 58:8
l Isa 42:1; Isa 61:1; Flp 2:5-7
m Zb 2:6; Zb 110:1; Isa 9:6; Mt 28:18

Na umbo lake lenye fahari
kuliko la binadamu—
15 Ndivyo atakavyoyashtua
mataifa mengi.[a]
Wafalme watafunga vinywa vyao* mbele yake,[b]
Kwa sababu wataona
mambo ambayo hawakuwa wameambiwa
Na kufikiria mambo
ambayo hawakuwa
wamesikia.[c]

53 Ni nani ambaye ameamini jambo alilosikia
kutoka kwetu?*[d]
Na mkono wa Yehova,[e]
umefunuliwa kwa nani?[f]
2 Atapanda kama tawi[g]
mbele yake,* kama mzizi
kutoka katika nchi iliyokauka.
Hana umbo la kifahari,
wala utukufu wowote;[h]
Na tunapomwona, sura
yake haituvutii.#
3 Alidharauliwa na kuepukwa na wanadamu,[i]
Mtu aliyekusudiwa kupata* maumivu na
aliyezoea magonjwa.
Ilikuwa kana kwamba uso
wake ulifichwa kutoka
kwetu.#
Alidharauliwa, nasi tulimwona kuwa asiye na
maana.[j]
4 Kwa kweli yeye mwenyewe
aliyabeba magonjwa
yetu,[k]
Na kujitwika maumivu
yetu.[a]
Lakini tulimwona kama
mtu aliyepata mapigo,
aliyepigwa na Mungu na
kuteswa.
5 Lakini alichomwa*[b] kwa
sababu ya makosa yetu;[c]
Alipondwa kwa sababu ya
dhambi zetu.[d]
Aliibeba adhabu ili tupate
amani,[e]
Na kwa sababu ya majeraha yake tuliponywa.[f]
6 Sisi sote tumetangatanga
kama kondoo,[g]
Kila mmoja ameifuata njia
yake mwenyewe,
Na Yehova amefanya dhambi yetu sote ikutane
naye.[h]
7 Alikandamizwa[i] na alikubali kuteswa,[j]
Lakini hakuthubutu kufungua kinywa chake.
Aliletwa kama kondoo machinjioni,[k]
Kama kondoo jike aliye
kimya mbele ya wanaomkata manyoya,
Na hakuthubutu kufungua
kinywa chake.[l]
8 Kwa sababu ya kizuizi* na
hukumu alichukuliwa;
Na ni nani atakayejishughulisha na habari za
kizazi chake?#
Kwa maana aliondolewa
katika nchi ya walio hai;[m]
Alipata pigo△ kwa sababu
ya makosa ya watu wangu.[n]
9 Naye alipewa kaburi* pamoja na waovu,[o]

52:15 *Au "hawatakuwa na la kusema." 53:1 *Au labda, "jambo ambalo tulisikia?" 53:2 *Maneno "mbele yake" huenda yanarejelea mtazamaji yeyote au Mungu. #Au "hana sura ya pekee hivi kwamba tumtamani." 53:3 *Au "aliyeelewa." #Au labda, "Alikuwa kama mtu ambaye watu waligeuza mbali nyuso zao ili wasimtazame."

53:5 *Au "alichomwa kwa silaha." 53:8 *Au "ukandamizaji." #Au "njia yake ya maisha." △Au "Aliuawa." 53:9 *Au "Na mtu atatoa kaburi lake."

SURA YA 52
a Zb 2:2
b Zb 2:10; Zb 72:11
c Ro 15:20, 21

SURA YA 53
d Ro 10:16
e Isa 51:9
f Isa 40:5; Yoh 12:37, 38
g Isa 11:1; Zek 6:12
h Isa 52:14; Yoh 1:10; Flp 2:7
i Zb 22:7; Mt 26:67, 68; Yoh 6:66; 1Pe 2:4
j Zek 11:13; Yoh 18:39, 40; Mdo 3:13, 14; Mdo 4:11
k Mt 8:14-17

Safu ya 2
a Law 16:21, 22; 1Pe 2:24; 1Yo 2:1, 2
b Zek 12:10; Yoh 19:34
c Da 9:24; Ro 4:25
d Mt 20:28; Ro 5:6, 19
e Kol 1:19, 20
f 1Pe 2:24
g 1Pe 2:25
h 1Pe 3:18
i Zb 22:12; Zb 69:4
j 1Pe 2:23
k Yoh 1:29; 1Ko 5:7
l Mt 27:12-14; Mdo 8:32, 33
m Da 9:26; Mt 27:50
n Zek 13:7; Yoh 11:49, 50; Ro 5:6; Ebr 9:26
o Mt 27:38

Na pamoja na matajiri* katika kifo chake,[a]
Ingawa hakuwa amefanya kosa#
Na hakukuwa na udanganyifu kinywani mwake.[b]
10 Lakini yalikuwa mapenzi ya Yehova* kumponda, naye aliruhusu awe mgonjwa.
Ukitoa uhai wake# uwe dhabihu ya hatia,[c]
Atauona uzao wake,△ ataongeza siku zake,[d]
Na kupitia kwake mapenzi⊠ ya Yehova yatafanikiwa.[e]
11 Kwa sababu ya mateso* yake, ataona na kuridhika.
Kupitia ujuzi wake, yule mwadilifu, mtumishi wangu,[f]
Atawaletea watu wengi msimamo wa uadilifu,[g]
Na dhambi zao atazibeba.[h]
12 Kwa sababu hiyo nitampa fungu kati ya wengi,
Naye atagawa nyara pamoja na wenye nguvu,
Kwa sababu aliumwaga uhai wake* mpaka kifo[i]
Naye alihesabiwa miongoni mwa wakosaji;[j]
Aliibeba dhambi ya watu wengi,[k]
Naye aliwatetea wakosaji.[l]

54 "Piga vigelegele kwa shangwe, wewe mwanamke tasa ambaye hujazaa![m]
Changamka na upaze sauti kwa shangwe,[a] wewe ambaye hukuwahi kupata uchungu wa kuzaa,[b]
Kwa maana wana* wa aliye ukiwa ni wengi
Kuliko wana wa mwanamke aliye na mume,"#[c] asema Yehova.
2 "Pafanye mahali pa hema lako pawe na nafasi kubwa zaidi.[d]
Vitandaze vitambaa vya hema lako tukufu la ibada.
Usizuie, refusha kamba za hema lako,
Na uviimarishe vigingi vya hema lako.[e]
3 Kwa maana utaenea kulia na kushoto.
Uzao wako utayamiliki mataifa,
Nao watakaa katika majiji yaliyoachwa ukiwa.[f]
4 Usiogope,[g] kwa maana hutaaibishwa;[h]
Usifedheheke, kwa maana hutakatishwa tamaa.
Kwa maana utaisahau aibu ya ujana wako,
Nawe hutaikumbuka tena fedheha ya ujane wako."
5 "Kwa maana Muumba*[i] wako Mkuu ni kama mume# wako,[j]
Yehova wa majeshi ndilo jina lake,
Na Mtakatifu wa Israeli ni Mkombozi wako.[k]
Ataitwa Mungu wa dunia yote.[l]
6 Kwa maana Yehova alikuita kana kwamba wewe ni mke aliyeachwa na aliye na huzuni,*[m]

**SURA YA 53**
a Mt 27:57-60; Mk 15:46; Yoh 19:41
b 1Pe 2:22
c Law 16:11; 2Ko 5:21; Ebr 7:27
d Isa 9:7; 1Ti 6:16
e Kol 1:19, 20
f Isa 42:1
g Ro 5:18, 19
h 1Pe 2:24
i Zb 22:14; Mt 26:27, 28; Ebr 2:14
j Mk 15:27; Lu 22:37; Lu 23:32, 33
k Mt 20:28; 1Ti 2:5, 6; Tit 2:13, 14; Ebr 9:28
l Ro 8:34; Ebr 7:25; Ebr 9:26; 1Yo 2:1, 2

**SURA YA 54**
m Isa 62:4

**Safu ya 2**
a Isa 44:23; Isa 49:13
b Isa 66:7, 8
c Gal 4:26, 27
d Isa 49:20
e Isa 33:20
f Isa 49:8; Eze 36:35
g Isa 41:10
h Isa 61:7
i Isa 44:2
j Eze 16:8; Ho 2:16
k Isa 44:6
l Zek 14:9; Ro 3:29
m Isa 49:14; Isa 62:4

**53:9** *Tnn., "mtu tajiri." #Au "ukatili." **53:10** *Au "Yehova alifurahia." #Au "nafsi yake." △Tnn., "Ataiona mbegu yake." ⊠Au "mapendezi." **53:11** *Au "maumivu ya nafsi." **53:12** *Au "aliimwaga nafsi yake."

**54:1** *Au "watoto." **54:1, 5** #Au "bwana mkubwa." **54:5** *Au "Mtengenezaji." **54:6** *Tnn., "aliyeumizwa rohoni."

Kama mke aliyeolewa wakati wa ujana kisha akakataliwa," asema Mungu wako.
7 "Kwa maana nilikuacha kwa muda mfupi,
Lakini nitakukusanya tena kwa rehema nyingi.[a]
8 Kwa furiko la hasira niliuficha uso wangu kutoka kwako kwa muda mfupi,[b]
Lakini nitakuonyesha rehema kwa upendo mshikamanifu wa milele,"[c] asema Mkombozi[d] wako, Yehova.
9 "Jambo hili kwangu ni kama siku za Noa.[e]
Kama nilivyoapa kwamba maji ya Noa hayataifunika tena dunia,[f]
Ndivyo ninavyoapa kwamba sitawaka hasira tena kukuelekea wewe wala kukukemea.[g]
10 Kwa maana huenda milima ikaondolewa
Na huenda vilima vikatikiswa,
Lakini upendo wangu mshikamanifu hautaondolewa kwako,[h]
Wala agano langu la amani halitatikiswa,"[i] asema Yehova, Yule anayekuonyesha rehema.[j]
11 "Ee mwanamke uliyeteseka,[k] uliyerushwa na dhoruba, ambaye hajafarijiwa,[l]
Ninayaweka mawe yako kwa saruji ngumu
Na msingi wako kwa yakuti.[m]
12 Nitatengeneza minara yako kwa zabarijadi,
Na malango yako kwa mawe yanayong'aa,*
Na mipaka yako yote kwa mawe yenye thamani.
13 Na wana* wako wote watafundishwa na Yehova,[a]
Na amani ya wana* wako itakuwa nyingi.[b]
14 Utaimarishwa kabisa katika uadilifu.[c]
Utakuwa mbali sana na ukandamizaji,[d]
Hutaogopa chochote na hutakuwa na sababu yoyote ya kuhofu,
Kwa maana haitakukaribia.[e]
15 Mtu yeyote akikushambulia,
Haitakuwa kwa maagizo yangu.
Yeyote anayekushambulia ataanguka kwa sababu yako."[f]
16 "Tazama! Mimi mwenyewe nilimuumba fundi,
Anayefukuta moto wa makaa,
Naye hutengeneza silaha kwa kazi yake.
Mimi mwenyewe pia nilimuumba yule mtu mharibifu ili alete uharibifu.[g]
17 Hakuna silaha yoyote itakayotokezwa dhidi yako itakayofanikiwa,[h]
Nawe utauhukumu ulimi wowote utakaoinuka dhidi yako katika hukumu.
Huu ndio urithi wa watumishi wa Yehova,
Na uadilifu wao unatoka kwangu," asema Yehova.[i]

SURA YA 54
a Kum 30:1, 3; Zb 30:5; Zb 106:47; Isa 27:12; Yer 29:10
b Isa 47:6; Eze 39:23
c Isa 55:3
d Isa 48:17; Isa 49:26
e Mwa 7:23
f Mwa 8:21
g Yer 31:35, 36; Eze 39:29
h Isa 51:6
i Isa 55:3
j Isa 14:1
k Isa 52:2
l Omb 1:2, 17
m Ufu 21:19

Safu ya 2
a Yer 31:34; Yoh 6:45
b Zb 119:165; Isa 66:12; Yer 33:6
c Isa 1:26; Isa 60:21
d Isa 52:1
e Yer 23:4; Sef 3:13
f Eze 38:16, 22; Zek 2:8; Zek 12:3
g Isa 10:5
h Zb 2:2, 4; Isa 41:12
i Yer 23:6

54:12 * Au "mawe ya moto." 54:13 * Au "watoto."

55 Njooni, ninyi nyote mlio
na kiu,[a] njooni kwe-
nye maji![b]
Ninyi msio na pesa, njoo-
ni, nunueni na mle!
Naam, njooni, mnunue di-
vai na maziwa[c] bila pesa
na bila gharama.[d]
2 Kwa nini mnaendelea kuli-
pa pesa kwa ajili ya kitu
ambacho si mkate,
Na kwa nini mtumie mapa-
to yenu* kwa ajili ya kitu
ambacho hakishibishi?
Nisikilizeni kwa makini,
mle kilicho chema,[e]
Nanyi mtafurahia sana
vitu vyenye lishe kweli-
kweli.#[f]
3 Tegeni sikio na mje
kwangu.[g]
Sikilizeni, nanyi mtaende-
lea* kuwa hai,
Nami nitafanya agano la
milele pamoja nanyi bila
kusita[h]
Kulingana na matendo
ya upendo mshikamani-
fu kwa Daudi, ambayo ni
ya uaminifu.#[i]
4 Tazameni! Nilimfanya awe
shahidi[j] kwa mataifa,
Kiongozi[k] na kamanda[l]
kwa mataifa.
5 Tazama! Utaliita taifa
ambalo hulijui,
Na watu wa taifa ambao
hawajakujua watakuki-
mbilia
Kwa ajili ya Yehova Mungu
wako,[m] Mtakatifu wa
Israeli,
Kwa sababu atakutukuza.[n]

55:2 * Au "pesa mlizopata kwa shida." # Tnn., "mtafurahia sana unono." 55:3 * Au "nafsi yenu itaendelea." # Au "yenye kuaminika; kutegemeka."

SURA YA 55
a Zb 42:2 Zb 63:1 Amo 8:11 Mt 5:6
b Isa 41:17
c Yoe 3:18
d Ufu 21:6 Ufu 22:17
e Isa 25:6
f Zb 36:7, 8 Zb 63:5
g Yak 4:8
h Isa 61:8
i 2Sa 7:8, 16 2Sa 23:5 Zb 89:28, 29 Yer 33:25, 26 Mdo 13:34
j Ufu 1:5 Ufu 3:14
k Da 9:25 Mt 23:10
l Mwa 49:10
m Zek 8:23
n Isa 49:3 Isa 60:9

Safu ya 2
a 1Nya 28:9
b Zb 145:18 Yak 4:8
c Eze 18:21 Mdo 3:19
d Kut 34:6 2Nya 33:12, 13
e Hes 14:18 Zb 103:12, 13 Isa 43:25
f Zb 40:5
g Zb 103:11
h Hes 23:19 Isa 46:11
i Yos 23:14 Isa 45:23
j Zb 135:6 Isa 46:10
k Isa 35:10

6 Mtafuteni Yehova wakati
bado anapatikana.[a]
Mwiteni maadamu yuko
karibu.[b]
7 Mtu mwovu na aiache njia
yake[c]
Na mtu mbaya mawazo
yake;
Na arudi kwa Yehova,
ambaye atamwonyesha
rehema,[d]
Kwa Mungu wetu, kwa
maana atasamehe kwa
njia kubwa.*[e]
8 "Kwa maana mawazo ya-
ngu si mawazo yenu,[f]
Na njia zenu si njia zangu,"
asema Yehova.
9 "Kwa maana kama mbingu
zilivyo juu kuliko dunia,
Ndivyo njia zangu zilivyo
juu kuliko njia zenu
Na mawazo yangu kuliko
mawazo yenu.[g]
10 Kwa maana kama mvua
na theluji inavyomwagi-
ka kutoka mbinguni
Nayo hairudi huko mpaka
iiloweshe dunia na kuifa-
nya izae na kuchipuka,
Na kumpa mbegu mpa-
ndaji na mkate yule
anayekula,
11 Hivyo ndivyo neno langu
linalotoka katika kinywa
changu litakavyokuwa.*[h]
Halitarudi kwangu bila
matokeo,[i]
Bali hakika litatimiza
jambo lolote linalonipe-
ndeza,#[j]
Na hakika litafanikiwa
katika yale ambayo ni-
melituma.
12 Kwa maana ninyi mtatoka
nje kwa shangwe,[k]

55:7 * Au "kwa hiari." 55:11 * Au "litathibitika kuwa." # Au "mapenzi yangu."

Nanyi mtarudishwa kwa amani.[a]
Milima na vilima vitachangamka mbele yenu kwa vigelegele vya shangwe,[b]
Na miti yote ya msituni itapiga makofi.[c]
13 Badala ya vichaka vya miiba, mberoshi utakua,[d]
Na badala ya upupu unaowasha, mhadasi utakua.
Na jambo hilo litamletea Yehova sifa,*[e]
Ishara ya milele ambayo haitatoweka kamwe."

56 Yehova anasema hivi:
"Tekelezeni haki,[f] na mtende uadilifu,
Kwa maana wokovu wangu utakuja hivi karibuni
Na uadilifu wangu utafunuliwa.[g]
2 Mwenye furaha ni mtu anayefanya jambo hili
Na mwana wa mtu anayeendelea kulishika kabisa,
Anayeishika Sabato na asiyeitia unajisi[h]
Na ambaye anauzuia mkono wake usitende uovu wowote.
3 Mgeni anayejiunga na Yehova[i] asiseme,
'Bila shaka Yehova atanitenga na watu wake.'
Naye towashi asiseme,
'Tazama! Mimi ni mti uliokauka.'"

4 Kwa maana mimi Yehova ninawaambia hivi matowashi wanaozishika sabato zangu na kuchagua mambo yanayonipendeza na kulishika kabisa agano langu:
5 "Nitawapa mnara wa ukumbusho na jina katika nyumba yangu na katika kuta zangu,
Jambo bora kuliko wana na mabinti.
Nitawapa jina linalodumu milele,
Ambalo halitaangamia.
6 Na wageni wanaojiunga nami Yehova ili kunihudumia,
Kulipenda jina langu mimi Yehova[a]
Na kuwa watumishi wangu,
Wote wanaoishika Sabato na wasioitia unajisi
Na wanaolishika kabisa agano langu,
7 Nitawaleta pia kwenye mlima wangu mtakatifu[b]
Na kuwafanya washangilie ndani ya nyumba yangu ya sala.
Dhabihu zao nzima za kuteketezwa na matoleo yao yatakubaliwa kwenye madhabahu yangu.
Kwa maana nyumba yangu itaitwa nyumba ya sala kwa ajili ya mataifa yote."[c]

8 Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova, anayewakusanya waliotawanyika wa Israeli,[d] anasema hivi:
"Nitawakusanya wengine wajiunge naye mbali na wale ambao tayari wamekusanywa."[e]
9 Ninyi nyote wanyama wa mwituni, njooni mle,
Ninyi nyote wanyama wa mwituni mlio msituni.[f]
10 Walinzi wake ni vipofu,[g] hakuna hata mmoja ambaye ameona.[h]
Wote ni mbwa walio bubu, wasioweza kubweka.[i]

55:13 * Au "litamjengea jina Yehova."

SURA YA 55
a Isa 54:13 Isa 66:12
b Isa 42:11
c Isa 44:23
d Isa 41:19 Isa 60:13
e Yer 33:9

SURA YA 56
f Mik 6:8
g Isa 46:13 Isa 51:5
h Isa 58:13, 14
i Isa 60:10 Zek 8:23

Safu ya 2
a Mal 1:11
b Isa 2:3 Mik 4:2 Zek 8:3
c 1Fa 8:29, 43 Mt 21:13 Mk 11:17 Lu 19:46
d Kum 30:3 Isa 27:12 Ho 1:11
e Isa 49:22 Isa 60:4
f Yer 12:9
g Isa 6:10 Isa 29:10
h Yer 6:13, 14 Eze 13:16
i Eze 33:6

Wanahemahema na kulala
chini; wanapenda kulala.
11 Wao ni mbwa walafi;*
Hawashibi kamwe.
Wao ni wachungaji wasio
na uelewaji.[a]
Wote wamefuata njia yao
wenyewe;
Kila mmoja wao anatafuta
faida isiyo ya haki na kusema:
12 “Njooni, acheni nichukue
divai,
Na acheni tunywe kileo
kingi.[b]
Na kesho itakuwa kama
leo, itakuwa bora hata
zaidi!”

57 Mwadilifu ameangamia,
Lakini hakuna yeyote
anayetia jambo hilo
moyoni.
Watu washikamanifu wanaondolewa,*[c]
Na hakuna mtu anayetambua kwamba mwadilifu
ameondolewa
Kwa sababu ya# msiba.
2 Yeye huingia katika
amani.
Wanapumzika vitandani
mwao,* wote wanaotembea kwa unyoofu.
3 “Lakini ninyi karibieni,
Enyi wana wa mwanamke
mlozi,
Ninyi watoto wa mzinzi na
kahaba:
4 Mnamkejeli nani?
Ni nani mnayemfungulia
kinywa wazi na kumtolea
ulimi?
Je, ninyi si watoto wa ukosaji,
Watoto wa udanganyifu,[d]

5 Wale wanaowaka tamaa
kati ya miti mikubwa,[a]
Chini ya kila mti wenye
majani mengi,[b]
Wanaowachinja watoto
kwenye mabonde,*[c]
Chini ya mipasuko ya majabali?
6 Mawe laini ya bondeni*
ndilo fungu lako.
Naam, hayo ndiyo fungu
lako.[d]
Hata unayamiminia matoleo ya kinywaji na kutoa
zawadi juu yake.[e]
Je, niridhike# na mambo
hayo?
7 Ulikitayarisha kitanda
chako juu ya mlima mrefu ulioinuka,[f]
Nawe ukapanda huko ili
kutoa dhabihu.[g]
8 Uliweka ukumbusho wako
nyuma ya mlango na
nyuma ya mwimo wa
mlango.
Uliniacha nawe ukajifunua;
Ulipanda huko na kukipanua kitanda chako.
Nawe ukafanya agano pamoja nao.
Ulipenda kulala nao kitandani mwao,[h]
Nawe ulikitazama kiungo
cha kiume.*
9 Ulishuka kwa Meleki* ukiwa na mafuta
Na ukiwa na manukato
mengi.
Uliwatuma wajumbe wako
mbali,

SURA YA 56
a Mik 3:6
b Isa 5:22; Isa 28:7; Ho 4:11

SURA YA 57
c Mik 7:2
d Isa 1:4; Isa 30:9

Safu ya 2
a Isa 1:29
b Kum 12:2; 1Fa 14:22, 23
c 2Fa 16:1, 3; Yer 7:31
d Yer 3:9
e Yer 7:18
f Yer 2:20; Eze 16:16; Eze 23:17
g Eze 20:28
h Eze 16:25, 33; Eze 23:18

**56:11** *Au “wenye nafsi yenye nguvu.” **57:1** *Yaani, katika kifo. #Au labda, “Kutokana na.” **57:2** *Yaani, kaburini.

**57:5** *Au “makorongo.” **57:6** *Au “korongoni.” #Au “Je, nijifariji.” **57:8** *Huenda maneno hayo yanarejelea ibada ya sanamu. **57:9** *Au labda, “mfalme.”

Hivi kwamba ukashuka
Kaburini.*
10 Umejitaabisha ukifuata
njia zako nyingi,
Lakini hukusema, 'Hakuna
matumaini!'
Ulipata nguvu mpya.
Ndiyo sababu hukati tamaa.*
11 Ulimhofu na kumwogopa
nani
Hivi kwamba ukaanza kusema uwongo?[a]
Hukunikumbuka mimi.[b]
Hukutia jambo lolote moyoni mwako.[c]
Je, sijakaa kimya na kujiondoa?*[d]
Kwa hiyo hukuniogopa
mimi.
12 Nitatangaza 'uadilifu'
wako[e] na kazi zako,[f]
Nazo hazitakunufaisha.[g]
13 Unapolilia msaada,
Sanamu ulizojikusanyia
hazitakuokoa.[h]
Upepo utazipeperusha
zote mbali sana,
Zitapeperushwa na
pumzi tu,
Lakini yule anayenikimbilia atairithi nchi
Naye ataumiliki mlima wangu mtakatifu.[i]
14 Itasemwa, 'Tengenezeni,
tengenezeni barabara!
Tayarisheni njia![j]
Ondoeni kizuizi chochote
katika njia ya watu
wangu.'"
15 Kwa maana Yule Aliye Juu
na Aliyetukuka Sana,
Anayeishi* milele[k] na
ambaye jina lake ni takatifu[a] anasema hivi:
"Ninaishi mahali palipo
juu na patakatifu,[b]
Lakini ninaishi pia na wale
waliopondwa na wenye
roho ya unyenyekevu,
Ili kuihuisha roho ya watu
wa hali ya chini
Na kuuhuisha moyo wa
wale wanaopondwa.[c]
16 Kwa maana sitawapinga
milele
Wala kuwa na hasira
daima;[d]
Kwa sababu roho ya mwanadamu itadhoofika kwa
sababu yangu,[e]
Hata viumbe wanaopumua
ambao niliwaumba.
17 Nilikasirika kwa sababu
alitenda dhambi kwa kufuatilia faida isiyo ya
haki,[f]
Basi nikampiga, nikaficha uso wangu, nami
nikashikwa na hasira.
Lakini aliendelea kuwa
mwasi[g] akifuata njia ya
moyo wake.
18 Nimeziona njia zake,
Lakini nitamponya[h] na kumwongoza[i]
Na kumrudishia* faraja
yeye[j] na watu wake wanaoomboleza."[k]
19 "Ninaumba matunda ya
midomo.
Yule aliye mbali sana atapewa amani ya kudumu
na pia yule aliye karibu,"[l]
asema Yehova,
"Nami nitamponya."
20 "Lakini waovu ni kama
bahari iliyochafuka
ambayo haiwezi kutulia,

SURA YA 57
a Isa 30:9, 10; Isa 59:3
b Isa 1:3; Yer 2:32; Yer 9:3
c Isa 42:24, 25
d Zb 50:21
e Isa 58:2
f Isa 66:3
g Yer 7:4; Mik 3:4
h Amu 10:14; Isa 42:17
i Isa 56:6, 7; Isa 66:20; Eze 20:40; Yoe 3:17
j Isa 35:8; Isa 40:3; Isa 62:10
k Mwa 21:33; Zb 90:2; Isa 40:28; 1Ti 1:17

Safu ya 2
a Kut 15:11; Lu 1:46, 49
b 1Fa 8:27
c Zb 34:18; Zb 147:3; Isa 61:1; Isa 66:2
d Zb 103:9; Mik 7:18
e Ayu 34:14, 15
f Yer 6:13; Yer 8:10
g Yer 3:14
h Yer 33:6; Ho 14:4
i Isa 49:10
j Isa 12:1
k Isa 61:2; Omb 1:4
l Isa 48:18; Efe 2:17

57:9 *Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012. 57:10 *Tnn., "huchoki." 57:11 *Au "kuficha mambo." 57:15 *Au "Anayekaa."

57:18 *Au "kufidia kwa kumpa."

Na maji yake yanaendelea
kurusharusha juu magugu ya baharini na matope.
21 Hakuna amani kwa waovu,”[a] asema Mungu wangu.

58 “Ita kwa sauti yote kutoka kooni; usijizuie!
Paza sauti yako kama pembe.
Watangazie watu wangu uasi wao,[b]
Na nyumba ya Yakobo dhambi zao.
2 Wananitafuta siku baada ya siku,
Nao wanafurahia kuzijua njia zangu,
Kana kwamba walikuwa taifa lililotenda uadilifu
Na ambalo halikuacha haki ya Mungu wao.[c]
Wananiomba hukumu za uadilifu,
Wakifurahia kumkaribia Mungu:[d]
3 ‘Kwa nini huoni, tunapofunga?[e]
Na kwa nini hutambui tunapojitesa?’*[f]
Kwa sababu siku mnayofunga mnafuatia mapendezi yenu wenyewe,#
Nanyi mnawakandamiza wafanyakazi wenu.[g]
4 Kufunga kwenu huishia kwenye ugomvi na vita,
Nanyi mnashambulia kwa ngumi ya uovu.
Hamwezi kufunga kama mnavyofanya leo na sauti yenu isikiwe mbinguni.
5 Je, kufunga ambako ninachagua kunapaswa kuwa hivi,
Siku ya mtu kujitesa,*
Kuinamisha chini kichwa chake kama utete,
Na kufanya nguo za magunia na majivu yawe kitanda chake?
Je, huko ndiko unakoita kufunga na siku inayompendeza Yehova?
6 Hapana, huku ndiko kufunga ambako ninachagua:
Kuondoa pingu za uovu,
Kufungua vifungo vya nira,[a]
Kuwaachilia huru waliokandamizwa,[b]
Na kuivunja kila nira mara mbili;
7 Ni kumgawia aliye na njaa mkate wako,[c]
Kuwaleta maskini na wasio na makao nyumbani mwako,
Kumvisha aliye uchi unapokutana naye,[d]
Na kutowageuzia mgongo watu wako wa ukoo.
8 Ndipo nuru yako itakapochomoza kama mapambazuko,[e]
Na uponyaji wako utatokea upesi.
Uadilifu wako utakutangulia,
Na utukufu wa Yehova utakuwa ulinzi nyuma yako.[f]
9 Kisha utaita, na Yehova atakujibu;
Utalilia msaada, naye atasema, ‘Mimi hapa!’
Ukiiondoa nira kati yako
Ukiacha kunyoosha kidole chako na kuacha

58:3 *Au “tunapozitesa nafsi zetu?” #Au “mambo mnayofurahia.”

58:5 *Au “kuitesa nafsi yake.”

SURA YA 57
a Met 13:9; Isa 3:11

SURA YA 58
b Isa 1:2; Isa 31:6; Isa 59:13
c Isa 29:13; Eze 33:32
d Isa 1:14, 15
e Mal 3:14
f Law 16:29
g Yer 34:15, 16; Mik 3:2-4

Safu ya 2
a Yer 34:8, 9
b Met 28:27
c Zb 41:1; Zb 112:9; Met 19:17; Met 22:9
d Eze 18:7, 8; Yak 2:15, 16; 1Yo 3:17
e Met 4:18
f Kut 14:19; Isa 52:12

kuongea mambo yanayo-
dhuru,[a]
10 Ukimpa mwenye njaa kile
ambacho wewe mwenye-
we unatamani*[b]
Na kuwashibisha wale wa-
naoteseka,#
Ndipo nuru yako itakapo-
ng'aa hata gizani,
Na giza lako litakuwa
kama adhuhuri.[c]
11 Yehova atakuongoza
daima
Na kukushibisha* hata ka-
tika nchi iliyokauka;[d]
Ataitia nguvu mifupa
yako,
Nawe utakuwa kama bu-
stani iliyonyweshwa maji
vizuri,[e]
Kama chemchemi ambayo
maji yake hayakauki
kamwe.
12 Watajenga upya magofu
ya kale kwa sababu
yako,[f]
Nawe utairudisha misingi
ya vizazi vilivyopita.[g]
Utaitwa mrekebishaji wa
kuta zilizobomoka,*[h]
Mrekebishaji wa barabara
zinazopita kwenye ma-
kao.
13 Ikiwa kwa sababu ya Sa-
bato unaacha kufuatilia*
mapendezi yako mwe-
nyewe# katika siku
yangu takatifu[i]
Nawe uiite Sabato kuwa ni
furaha tele, siku takatifu
ya Yehova, siku ya kutu-
kuzwa,[j]
Nawe uitukuze badala
ya kufuatilia mapendezi
yako mwenyewe na kuse-
ma maneno ya upuuzi,
14 Ndipo utakapopata furaha
tele katika Yehova,
Nami nitakufanya upande
sehemu za juu za dunia.[a]
Nitakufanya ule kutokana
na* urithi wa Yakobo
babu yako,[b]
Kwa maana kinywa cha Ye-
hova kimesema hivyo."

59 Tazama! Mkono wa Ye-
hova si mfupi usiweze
kuokoa,[c]
Wala sikio lake si zito lisi-
weze kusikia.[d]
2 Hapana, makosa yenu
wenyewe yamewatenga-
nisha na Mungu wenu.[e]
Dhambi zenu zimemfanya
aufiche uso wake kutoka
kwenu,
Naye anakataa kuwasiki-
liza.[f]
3 Kwa maana viganja vyenu
vimechafuliwa kwa
damu[g]
Na vidole vyenu kwa kosa.
Midomo yenu inasema
uwongo,[h] na ulimi wenu
unanong'ona ukosefu wa
uadilifu.
4 Hakuna yeyote anayedai
uadilifu utendeke,[i]
Na hakuna anayeenda ma-
hakamani akiwa na
ukweli.
Wanatumaini mambo
ambayo si halisi*[j] na ku-
sema mambo yasiyo na
maana.
Wanatunga mimba ya taa-
bu na kuzaa madhara.[k]

SURA YA 58
a Isa 32:6 Isa 59:3
b Kum 15:7, 8
c Zb 37:5, 6
d Isa 49:10
e Isa 61:11 Yer 31:12
f Ne 2:5 Yer 31:38
g Isa 61:4
h Ne 6:1 Amo 9:11, 14
i Ne 13:15 Isa 56:2 Yer 17:21
j Kum 5:12-14

Safu ya 2
a Kum 32:13
b Zb 105:10, 11 Yer 3:18

SURA YA 59
c Hes 11:23 Isa 50:2
d Zb 116:1
e Yer 5:25
f Kum 31:16, 17 Kum 32:20 Isa 57:17 Eze 39:23 Mik 3:4
g Isa 1:15 Yer 2:34 Eze 7:23
h Yer 7:9, 10 Eze 13:8
i Yer 5:1 Eze 22:30 Mik 7:2
j Isa 30:12, 13
k Mik 2:1

58:10 * Au "tamaa za nafsi yako." # Au "kuzishibisha nafsi zinazoteseka." 58:11 * Au "kuishibisha nafsi yako." 58:12 * Tnn., "wa mashimo yaliyo katika ukuta." 58:13 * Tnn., "unaugeuza mguu wako usifuatilie." # Au "mambo unayofurahia."

58:14 * Au "ufurahie." 59:4 * Au "ubatili."

5 Wanaangua mayai ya nyoka mwenye sumu,
Nao wanafuma utando wa buibui.[a]
Yeyote anayekula mayai yao atakufa,
Na yai linalovunjwa linaangua nyoka kipiri.
6 Utando wao wa buibui hautatumika kama vazi,
Wala hawatajifunika kwa wanachotengeneza.[b]
Kazi zao zinadhuru,
Na matendo ya ukatili yamo mikononi mwao.[c]
7 Miguu yao hukimbilia kutenda maovu,
Nao wanafanya haraka kumwaga damu isiyo na hatia.[d]
Mawazo yao ni mawazo yanayodhuru;
Njia zao zina uharibifu na maumivu.[e]
8 Hawajaijua njia ya amani,
Na hakuna haki katika vijia vyao.[f]
Wanazipotosha barabara zao;
Hakuna yeyote anayetembea humo atakayejua amani.[g]
9 Ndiyo sababu haki iko mbali sana nasi,
Na uadilifu hautufikii na kututangulia.
Tunaendelea kutumainia nuru, lakini, tazama! kuna giza;
Kutumainia mwangaza, lakini tunaendelea kutembea katika utusitusi.[h]
10 Tunapapasa-papasa tukiutafuta ukuta kama vipofu;
Tunaendelea kupapasa-papasa kama watu wasio na macho.[i]
Tunajikwaa wakati wa adhuhuri kama wakati wa giza la jioni;
Miongoni mwa wenye nguvu sisi ni kama tu watu waliokufa.
11 Sote tunaendelea kunguruma kama dubu
Na kulia kwa huzuni kama njiwa.
Tunatumaini kupata haki, lakini hakuna haki yoyote;
Kupata wokovu, lakini uko mbali sana nasi.
12 Kwa maana maasi yetu ni mengi mbele zako;[a]
Kila moja ya dhambi zetu inashuhudia dhidi yetu.[b]
Kwa maana maasi yetu yako pamoja nasi;
Tunayajua vema makosa yetu.[c]
13 Tumemkosea na kumkana Yehova;
Tumemgeuzia mgongo Mungu wetu.
Tumesema kuhusu ukandamizaji na maasi;[d]
Tumetunga uwongo na kunong'ona maneno ya uwongo kutoka moyoni.[e]
14 Haki imerudishwa nyuma,[f]
Na uadilifu unasimama mbali sana;[g]
Kwa maana ukweli* umejikwaa katika kiwanja cha jiji,
Na jambo la unyoofu haliwezi kuingia.
15 Ukweli* umetoweka,[h]
Na yeyote anayeacha uba-ya anaporwa.

SURA YA 59
a Ayu 8:13, 14
b Isa 57:12
c Yer 6:7; Mik 6:12
d Yer 22:17; Eze 9:9; Mt 23:35
e Ro 3:15-17
f Isa 5:7; Isa 59:15; Yer 5:1; Amo 6:12; Hab 1:4
g Yer 8:15
h Isa 5:30
i Kum 28:15, 29

Safu ya 2
a Isa 1:5; Eze 5:5, 6
b Yer 14:7; Ho 5:5
c Ezr 9:13; Ne 9:33; Da 9:5
d Isa 31:6; Isa 32:6; Yer 17:13
e Yer 5:23
f Zb 82:2; Hab 1:4
g Isa 5:22, 23
h Isa 48:1

59:14 *Au "unyoofu." 59:15 *Au "Unyoofu."

Yehova aliona jambo hilo
naye akachukizwa,*
Kwa maana hakukuwa na
haki.[a]
16 Aliona kwamba hakuna
mtu,
Naye akashangaa kwamba
hakuna yeyote aliyeingi-
lia kati,
Basi mkono wake mwenye-
we ukaleta wokovu,*
Na uadilifu wake mwenye-
we ukamtegemeza.
17 Kisha akavaa uadilifu
kama koti la vita
Na kofia ya chuma ya
wokovu* juu ya kichwa
chake.[b]
Alivaa nguo za kisasi kama
mavazi yake[c]
Na kujifunga bidii kama
koti.#
18 Atawathawabisha kulinga-
na na matendo yao:[d]
Ghadhabu kwa wapinzani
wake, kisasi kwa maadui
wake.[e]
Naye atavilipa visiwa kile
kinachostahili.
19 Wataliogopa jina la Yeho-
va kuanzia magharibi
Na kuanzia mashariki wa-
tauogopa utukufu wake,
Kwa maana ataingia kama
mto unaoenda kasi,
Ambao unaendeshwa na
roho ya Yehova.
20 "Mkombozi[f] atakuja Sa-
yuni,[g]
Kwa wale wa Yakobo wa-
naoacha makosa yao,"[h]
asema Yehova.

21 "Lakini mimi, hili ndi-
lo agano langu pamoja nao,"[i]
asema Yehova. "Roho ya-
ngu iliyo juu yako na mane-
no yangu niliyoweka kinywani
mwako—hayataondolewa ku-
toka kinywani mwako, kutoka
kinywani mwa watoto wako,*
au kutoka kinywani mwa
wajukuu wako,"# asema Yeho-
va, "kuanzia sasa mpaka mi-
lele."

60 "Inuka, Ee mwanamke,[a]
angaza nuru, kwa
maana nuru yako ime-
kuja.
Utukufu wa Yehova una-
kuangazia.[b]
2 Kwa maana tazama! giza
litaifunika dunia
Na utusitusi mzito utaya-
funika mataifa;
Lakini Yehova atakua-
ngazia,
Na utukufu wake utaone-
kana juu yako.
3 Mataifa yataenda kwenye
nuru yako[c]
Na wafalme[d] kwenye faha-
ri yako inayong'aa.*[e]
4 Inua macho yako
utazame pande zote ku-
kuzunguka!
Wote wamekusanywa; wa-
nakuja kwako.
Wana wako wanaendelea
kuja kutoka mbali sana,[f]
Na mabinti wako wakiwa
wametegemezwa viu-
noni.[g]
5 Wakati huo utaona na ku-
ng'aa,[h]
Na moyo wako utadunda-
dunda na kufurika,
Kwa sababu utajiri wa ba-
hari utaelekezwa kwako;

59:15 *Tnn., "na jambo hilo lilikuwa baya machoni pake." 59:16 *Au "ukamletea ushindi." 59:17 *Au "ushindi." #Au "koti lisilo na mikono."

59:21 *Tnn., "mbegu yako." #Tnn., "mbegu ya mbegu yako." 60:3 *Au "kwenye mwangaza wa mapambazuko yako."

SURA YA 59
a Mik 3:2
b Efe 6:17; 1Th 5:8
c Kum 32:35; Zb 94:1
d Ayu 34:11; Zb 62:12; Yer 17:10
e Isa 1:24; Omb 4:11; Eze 5:13
f Isa 48:17
g Isa 62:11
h Kum 30:1-3; Ro 11:26
i Ro 11:27

Safu ya 2

SURA YA 60
a Isa 51:17; Isa 52:1
b Isa 60:19, 20
c Isa 11:10
d Isa 49:23
e Ufu 21:23, 24
f Isa 49:17, 18; Isa 54:1
g Isa 49:21, 22
h Yer 33:9

Mali za mataifa zitakuja kwako.[a]
6 Makundi ya ngamia yataifunika nchi yako,*
Ngamia dume wachanga wa Midiani na Efa.[b]
Wote kutoka Sheba—watakuja;
Watabeba dhahabu na ubani.
Watatangaza sifa za Yehova.[c]
7 Makundi yote ya Kedari[d] yatakusanywa kwako.
Kondoo dume wa Nebayothi[e] watakutumikia.
Watakuja kwenye madhabahu yangu wakiwa na kibali,[f]
Nami nitairembesha nyumba yangu yenye utukufu.*[g]
8 Ni nani hawa wanaokuja wakiruka kama mawingu,
Kama njiwa kwenye viota vyao?*
9 Kwa maana visiwa vitanitumaini;[h]
Meli za Tarshishi zinaongoza,*
Kuwaleta wana wako kutoka mbali sana,[i]
Pamoja na fedha yao na dhahabu yao,
Kwa sifa ya jina la Yehova Mungu wako na ya Mtakatifu wa Israeli,
Kwa maana atakutukuza.#[j]
10 Wageni watazijenga kuta zako,
Na wafalme wao watakuhudumia,[k]
Kwa maana nilikupiga kwa hasira yangu,
Lakini kwa kibali changu* nitakuonyesha rehema.[a]
11 Malango yako yatakuwa wazi daima;[b]
Hayatafungwa mchana wala usiku,
Ili kukuletea mali za mataifa,
Na wafalme wao wataongoza.[c]
12 Kwa maana taifa lolote na ufalme wowote ambao hautakutumikia utaangamia,
Nayo mataifa yataharibiwa kabisa.[d]
13 Utukufu wa Lebanoni utakuja kwako,[e]
Mberoshi, mtidhari, na mvinje pamoja,[f]
Ili kuparembesha mahali pangu patakatifu;
Nitapatukuza mahali pa miguu yangu.[g]
14 Wana wa wale waliokukandamiza watakuja na kuinama chini mbele yako;
Wote wanaokudharau watainama chini miguuni pako,
Nao watalazimika kukuita jiji la Yehova,
Sayuni la Mtakatifu wa Israeli.[h]
15 Badala ya kuwa aliyeachwa na kuchukiwa, bila yeyote kupita ndani yako,[i]
Nitakufanya uwe chanzo cha fahari ya milele,
Chanzo cha shangwe kwa vizazi vyote.[j]

60:6 * Tnn., "yatakufunika." 60:7 * Au "nyumba yangu ya urembo." 60:8 * Au "matundu katika nyumba ya ndege?" 60:9 * Au "kama zilivyokuwa awali." # Au "atakurembesha."

60:10 * Au "kwa nia yangu njema."

SURA YA 60
a Isa 61:6; Hag 2:7, 8
b 1Nya 1:32, 33
c Mal 1:11
d Isa 42:11
e Mwa 25:13
f Kut 29:39, 42; Isa 56:6, 7
g Hag 2:9
h Isa 51:5
i Isa 60:4; Isa 66:20
j Zb 149:4; Isa 52:1; Isa 55:5
k Ezr 7:27; Ne 2:7, 8; Isa 49:23

Safu ya 2
a Kum 30:3; Zb 30:5; Isa 54:7; Isa 57:17, 18
b Ufu 21:25, 26
c Isa 60:3, 5
d Isa 41:11
e Isa 35:1, 2
f Isa 41:19; Isa 55:13
g Zb 132:7
h Isa 62:12
i 2Nya 36:20, 21; Isa 49:14; Yer 30:17; Omb 1:4
j Isa 35:10; Isa 61:7; Yer 33:10, 11

**16** Nawe kwa kweli utaku-
nywa maziwa ya
mataifa,[a]
Utanyonya matiti ya wafa-
lme;[b]
Nawe hakika utajua kwa-
mba mimi, Yehova, ni
Mwokozi wako,
Na Mwenye Nguvu wa
Yakobo ni Mkombozi
wako.[c]
**17** Badala ya shaba nitaleta
dhahabu,
Na badala ya chuma nitale-
ta fedha,
Badala ya mbao, shaba,
Na badala ya mawe,
chuma;
Nitaweka amani kuwa waa-
ngalizi wako
Na uadilifu kuwa watu
wako wanaogawa kazi.[d]
**18** Ukatili hautasikiwa tena
katika nchi yako
Wala maangamizi na uha-
ribifu katika mipaka
yako.[e]
Nawe utaziita kuta zako
Wokovu[f] na malango
yako Sifa.
**19** Kwa maana jua halitakuwa
tena nuru ya mchana
kwako,
Wala nuru ya mwezi haita-
kuangazia,
Kwa maana Yehova ata-
kuwa nuru ya milele
kwako,[g]
Na Mungu wako atakuwa
urembo wako.[h]
**20** Jua lako halitatua tena,
Wala mwezi wako hauta-
fifia,
Kwa maana Yehova ataku-
wa nuru yako ya milele,[i]
Na siku zako za kuombole-
za zitakuwa zimekwisha.[j]
**21** Na watu wako wote wata-
kuwa waadilifu;
Wataimiliki nchi milele.
Wao ndio chipukizi nililo-
panda,
Kazi ya mikono yangu,[a] ili
nirembeshwe.[b]
**22** Mdogo atakuwa elfu
Na mnyonge atakuwa taifa
lenye nguvu.
Mimi mwenyewe, Yehova,
nitaliharakisha jambo
hilo kwa wakati wake.”

**61** Roho ya Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova iko
juu yangu,[c]
Kwa sababu Yehova alini-
tia mafuta niwatangazie
wapole habari njema.[d]
Alinituma kuyafunga ma-
jeraha ya waliovunjika
moyo,
Kuwatangazia mateka
uhuru
Na kutangaza kwamba
macho ya wafungwa ya-
tafunguliwa kabisa,[e]
**2** Kutangaza mwaka wa nia
njema ya* Yehova
Na siku ya kisasi ya Mungu
wetu,[f]
Kuwafariji wote wanaoo-
mboleza,[g]
**3** Kuwaandalia mahitaji
wale wanaoombolezea
Sayuni,
Kuwapa vazi la kichwani
badala ya majivu,
Mafuta ya furaha badala
ya maombolezo,
Vazi la sifa badala ya roho
iliyovunjika.
Nao wataitwa miti miku-
bwa ya uadilifu,
Bustani ya Yehova, ili ku-
mtukuza.*[h]

---

**61:2** *Au “kibali cha.” **61:3** *Au “ku-
mrembesha.”

SURA YA 60
a Isa 61:6
b Isa 49:23
c Isa 49:26
d Isa 1:26; Isa 32:1
e Isa 2:4; Isa 11:9; Isa 54:14; Zek 9:8
f Isa 26:1
g Zb 36:9; Isa 60:1; Ufu 21:23; Ufu 22:5
h Zek 2:4, 5
i Zb 27:1; Zb 84:11
j Isa 25:8; Isa 30:19; Isa 35:10

Safu ya 2
a Isa 43:6, 7
b Isa 44:23

SURA YA 61
c Isa 42:1; Mt 3:16
d Mt 11:4, 5; Mdo 10:37, 38
e Lu 4:17-21; Lu 7:22; Mdo 26:17, 18
f Isa 34:8
g Isa 25:8; Mt 5:4; Lu 6:21
h Isa 60:21

4 Watajenga upya magofu
ya kale;
Watasimamisha sehemu
zilizoachwa ukiwa za zamani,[a]
Nao watajenga upya majiji
yaliyoharibiwa,[b]
Sehemu zilizoachwa ukiwa kizazi baada ya
kizazi.[c]
5 “Wageni watakuja na kuichunga mifugo yenu,
Nao watu wa nchi
nyingine[d] watakuwa
wakulima wenu na watunzaji wa mizabibu yenu.[e]
6 Nanyi mtaitwa makuhani
wa Yehova;[f]
Watawaita wahudumu wa
Mungu wetu.
Mtakula mali za mataifa,[g]
Nanyi mtajivunia utukufu*
wao.
7 Badala ya aibu mtakuwa
na fungu mara mbili,
Na badala ya fedheha
watapiga vigelegele kwa
shangwe kwa sababu ya
fungu lao.
Naam, watamiliki fungu
mara mbili katika nchi
yao.[h]
Watakuwa na shangwe milele.[i]
8 Kwa maana mimi, Yehova,
ninapenda haki;[j]
Ninachukia unyang’anyi
na ukosefu wa uadilifu.[k]
Nitawapa malipo yao kwa
uaminifu,
Nami nitafanya agano la
milele pamoja nao.[l]
9 Uzao wao utajulikana*
miongoni mwa mataifa[m]
Na wazao wao miongoni
mwa watu.
Wote wanaowaona watawatambua,
Kwamba wao ni uzao
ambao* Yehova amebariki.”[a]
10 Nitashangilia sana katika
Yehova.
Nafsi yangu yote itashangilia katika Mungu
wangu.[b]
Kwa maana amenivisha
mavazi ya wokovu;[c]
Amenifunika kwa joho* la
uadilifu,
Kama bwana harusi anayevaa kilemba kama cha
kuhani,[d]
Na kama bibi harusi
anayejipamba kwa
mapambo yake.
11 Kwa maana kama dunia
inavyochipusha mimea
Na kama bustani inavyochipusha vitu
vilivyopandwa humo,
Ndivyo Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova
Atakavyofanya uadilifu[e]
na sifa zichipuke[f] mbele
ya mataifa yote.

62 Sitanyamaza kwa ajili
ya Sayuni,[g]
Nami sitatulia kwa ajili ya
Yerusalemu
Mpaka uadilifu wake
ung’ae kama mwangaza
mkali[h]
Na wokovu wake uwake
kama mwenge.[i]
2 “Mataifa yatauona uadilifu wako, ewe
mwanamke,[j]
Na wafalme wote utukufu
wako.[k]
Nawe utaitwa kwa jina
jipya,[l]

SURA YA 61
a Isa 49:8; Isa 51:3
b Isa 44:26; Isa 58:12
c Eze 36:33, 34
d Isa 60:10
e Isa 14:1, 2
f Kut 19:6
g Isa 23:17, 18; Isa 60:5, 7
h Zek 9:12
i Isa 35:10
j Kum 32:4; Zb 33:5; Zb 37:28
k Met 6:16-19
l Isa 55:3; Yer 32:40
m Zek 8:13

Safu ya 2
a Isa 65:23
b Isa 65:13
c Isa 52:1; Ufu 21:2
d Kut 28:39, 41
e Isa 45:8; Isa 62:1
f Isa 58:11; Isa 60:18; Isa 62:7

SURA YA 62
g Zb 102:13; Zek 2:12
h Isa 1:26
i Isa 51:5
j Isa 54:1; Isa 60:1
k Isa 49:23; Isa 60:11
l Yer 33:16

61:6 * Au “utajiri.” 61:9 * Tnn., “Mbegu yao itajulikana.”

61:9 * Tnn., “mbegu ambayo.” 61:10 * Au “joho lisilo na mikono.”

Ambalo kinywa cha Yehova mwenyewe
kitalichagua.
3 Utakuwa taji la urembo mkononi mwa Yehova,
Kilemba cha kifalme mkononi mwa Mungu wako.
4 Hutaitwa tena mwanamke aliyeachwa,[a]
Na nchi yako haitaitwa tena ukiwa.[b]
Lakini utaitwa Furaha Yangu Imo Ndani Yake,[c]
Na nchi yako itaitwa Aliyeolewa.
Kwa maana Yehova atafurahishwa nawe,
Na nchi yako itakuwa kama aliyeolewa.
5 Kwa maana kama kijana wa kiume anavyomwoa msichana bikira,
Ndivyo wana wako watakavyokuoa.
Kama bwana harusi anavyomfurahia bibi harusi
Ndivyo Mungu wako atakavyokufurahia.[d]
6 Nimeweka walinzi juu ya kuta zako, Ee Yerusalemu.
Hawapaswi kukaa kimya daima, mchana kutwa na usiku kucha.
Ninyi mnaomtaja Yehova,
Msipumzike,
7 Na msiache kamwe apumzike mpaka aliimarishe kabisa Yerusalemu,
Naam, mpaka alifanye kuwa sifa ya dunia."[e]
8 Yehova ameapa kiapo kwa mkono wake wa kuume, kwa mkono wake wenye nguvu:
"Sitawapa tena maadui wako nafaka yako iwe chakula chao,
Wala wageni hawatakunywa divai yako mpya, ambayo umetaabika kuipata.[a]
9 Lakini wale wanaoikusanya wataila nao watamsifu Yehova;
Na wale wanaoikusanya watainywa katika nyua zangu takatifu."[b]
10 Piteni humo, piteni katika malango.
Watayarishieni watu njia.[c]
Tengenezeni, tengenezeni barabara kuu.
Ondoeni mawe juu yake.[d]
Inueni ishara* kwa ajili ya watu.[e]
11 Tazama! Yehova ametangaza mpaka kwenye miisho ya dunia:
"Mwambieni binti ya Sayuni,
'Tazama! Wokovu wako unakuja.[f]
Tazama! Anakuja na thawabu yake,
Na malipo anayotoa yako mbele zake.'"[g]
12 Wataitwa watu watakatifu, wale waliokombolewa na Yehova,[h]
Nawe utaitwa Aliyetafutwa, Jiji Ambalo Halikuachwa.[i]

**63** Ni nani huyu anayekuja kutoka Edomu,[j]
Kutoka Bosra[k] akiwa na mavazi yenye rangi zinazong'aa,*
Huyu aliye na mavazi ya kifahari,
Anayetembea kwa nguvu zake nyingi?
"Ni mimi, Yule anayesema kwa uadilifu,

SURA YA 62
a Isa 49:14 Isa 54:6
b Isa 32:14
c Zb 149:4 Sef 3:17
d Isa 65:18, 19 Yer 32:41
e Isa 61:11 Yer 33:9 Sef 3:19, 20

Safu ya 2
a Kum 28:49-51 Yer 5:17
b Kum 14:23 Isa 65:21, 22
c Isa 40:3 Isa 48:20
d Isa 57:14
e Ezr 1:1, 3 Isa 11:12 Isa 49:22
f Zek 9:9 Mt 21:5 Yoh 12:15
g Isa 40:9, 10 Ufu 22:12
h Zb 107:2, 3
i Isa 54:7

SURA YA 63
j Zb 137:7 Isa 34:5, 6
k Amo 1:12

62:10 * Au "nguzo ya ishara." 63:1 * Au labda, "nyekundu nyangavu."

Yule aliye na nguvu nyingi
za kuokoa."
2 Kwa nini mavazi yako ni
mekundu,
Na kwa nini mavazi yako ni
kama ya mtu anayeka-
nyaga shinikizo la divai?[a]
3 "Nimelikanyaga pipa la di-
vai nikiwa peke yangu.
Hakuna mtu yeyote kutoka
katika mataifa aliyekuwa
pamoja nami.
Niliendelea kuwakanyaga
kwa hasira yangu,
Nami niliendelea kuwa-
kanyaga kwa ghadhabu
yangu.[b]
Mavazi yangu yalijaa ma-
doa ya damu yao,
Nami nimezichafua nguo
zangu zote.
4 Kwa maana siku ya kisasi
imo moyoni mwangu,[c]
Na mwaka wa watu
wangu waliokombolewa
umefika.
5 Nilitazama, lakini hapa-
kuwa na yeyote wa
kunisaidia;
Nilishangaa kwamba ha-
kuna yeyote
aliyenitegemeza.
Basi mkono wangu ukani-
letea wokovu,*[d]
Na ghadhabu yangu mwe-
nyewe ikanitegemeza.
6 Niliwakanyaga watu kwa
hasira yangu,
Niliwalewesha kwa gha-
dhabu yangu[e]
Niliimwaga damu yao
ardhini."
7 Nitayataja matendo ya
Yehova ya upendo mshi-
kamanifu,
Matendo ya Yehova yana-
yostahili sifa,

63:5 * Au "ushindi."

SURA YA 63
a Yoe 3:13 Ufu 14:19, 20 Ufu 19:15
b Isa 34:2
c Isa 34:8 Isa 35:4 Isa 61:1, 2
d Isa 51:9 Isa 52:10 Isa 59:16
e Yer 25:15, 16

Safu ya 2
a Zb 78:12 Zb 105:5
b Kut 24:7
c Kut 14:30
d Kut 3:7
e Kut 14:19 Kut 23:20
f Kum 7:8
g Kut 19:4 Kum 1:31
h Kum 9:7
i Mdo 7:51 Efe 4:30
j Law 26:14, 17 Kum 28:63
k Yer 21:5
l Kut 14:30 Isa 51:10
m Zb 77:20
n Hes 11:16, 17
o Kut 6:1, 6 Kut 15:16
p Kut 14:21, 22

Kwa sababu ya mambo
yote ambayo Yehova
ametutendea,[a]
Mambo mengi mema
ambayo ameitendea nyu-
mba ya Israeli,
Kulingana na rehema zake
na upendo wake mshika-
manifu ulio mwingi.
8 Kwa maana alisema: "Kwa
hakika hawa ni watu wa-
ngu, wana ambao
hawatakosa kuwa washi-
kamanifu."*[b]
Basi akawa Mwokozi wao.[c]
9 Katika taabu zao zote,
yeye alitaabika.[d]
Na mjumbe wake binafsi*
akawaokoa.[e]
Kwa upendo na huruma
yake aliwakomboa,[f]
Naye aliwainua na kuwabe-
ba siku zote za zamani.[g]
10 Lakini waliasi[h] na kui-
huzunisha roho yake
takatifu.[i]
Naye akageuka na kuwa
adui yao,[j]
Naye akawapiga vita.[k]
11 Nao wakazikumbuka siku
za zamani,
Siku za Musa mtumishi
wake:
"Yuko wapi Yule aliyewa-
pandisha kutoka katika
bahari[l] pamoja na wa-
chungaji wa kundi lake?[m]
Yuko wapi Yule aliyetia
ndani yake roho Yake ta-
katifu,[n]
12 Yule aliyeufanya mkono
Wake mtukufu uende pa-
moja na mkono wa kulia
wa Musa,[o]
Yule aliyeyatenganisha
maji mbele yao[p]

63:8 * Au "ambao hawatakuwa waongo."
63:9 * Au "malaika wa uwepo wake."

Ili kujifanyia jina la
milele,[a]
13 Yule aliyewafanya wate-
mbee katika maji yenye
mawimbi makubwa,*
Hivi kwamba wakatembea
bila kujikwaa,
Kama farasi katika nchi ili-
yo wazi?#
14 Kama mifugo wanavyo-
teremka katika bonde
tambarare,
Ndivyo roho ya Yehova ili-
vyowapumzisha."[b]
Hivyo ndivyo ulivyowao-
ngoza watu wako,
Ili ujijengee jina kuu.*[c]
15 Tazama kutoka mbinguni
uone
Kutoka kwenye makao
yako yaliyoinuliwa ya
utakatifu na utukufu.*
Iko wapi bidii yako na ngu-
vu zako,
Shauku ya huruma#[d] na
rehema yako?[e]
Zimeondolewa kwangu.
16 Kwa maana wewe ni Baba
yetu;[f]
Ingawa huenda Abrahamu
asitujue
Na huenda Israeli asituta-
mbue,
Wewe, Ee Yehova, ni Baba
yetu.
Mkombozi wetu wa zamani
za kale ndilo jina lako.[g]
17 Kwa nini, Ee Yehova,
unaruhusu* tutangeta-
nge kutoka kwenye njia
zako?
Kwa nini unaruhusu# mio-
yo yetu iwe migumu ili
tusikuogope?[a]
Rudi, kwa ajili ya watumi-
shi wako,
Makabila ya urithi wako.[b]
18 Watu wako watakatifu
waliimiliki kwa muda
mfupi.
Maadui wetu
walipakanyaga-kanyaga
mahali pako patakatifu.[c]
19 Kwa muda mrefu sana
tumekuwa kama watu
ambao hukuwatawala
kamwe,
Kama watu ambao hawa-
kuitwa kamwe kwa jina
lako.

64 Laiti ungezipasua mbi-
ngu ushuke chini,
Ili milima itetemeke kwa
sababu yako,
2 Kama moto unavyotekete-
za vichaka,
Na moto huo unachemsha
maji,
Basi jina lako litajulikana
kwa maadui wako,
Na mataifa yatatetemeka
mbele zako!
3 Ulipofanya mambo ya-
nayoogopesha ambayo
hatungeweza kuyata-
zamia,[d]
Ulishuka, nayo milima ika-
tetemeka mbele zako.[e]
4 Tangu zamani hakuna mtu
aliyesikia wala kutega
sikio,
Wala hakuna jicho lili-
lomwona Mungu,
isipokuwa wewe,
Yule anayetenda kwa ajili
ya wale wanaoendelea
kumtarajia.*[f]

---

**63:13** *Au "maji yenye kina kirefu." #Au "nyikani." **63:14** *Au "zuri." **63:15** *Au "uzuri." #Tnn., "Msukosuko wa sehemu zako za ndani." **63:17** *Au "unatufanya." #Tnn., "unafanya."

**64:4** *Au "kumngojea kwa subira."

---

**SURA YA 63**
a Kut 9:15, 16; Kut 14:17; Ro 9:17
b Yos 22:4
c 2Sa 7:23; Ne 9:10
d Yer 31:20
e Kum 4:31; Ne 9:17
f Kut 4:22
g Isa 41:14

**Safu ya 2**
a Isa 6:10
b Zb 74:2; Zb 80:14, 15
c 2Nya 36:19; Isa 64:11; Omb 1:10

**SURA YA 64**
d Kut 34:10
e Hab 3:6
f Zb 130:6-8; Isa 25:9; Mik 7:7; 1Ko 2:9

5 Umekutana na wale wanaoshangilia kutenda mambo yanayofaa,[a]
Wale wanaokukumbuka na kufuata njia zako.
Tazama! Ulikuwa na ghadhabu, huku sisi tukiendelea kutenda dhambi,[b]
Tulifanya hivyo kwa muda mrefu.
Je, sasa tuokolewe?
6 Na sisi sote tumekuwa kama mtu asiye safi,
Na matendo yetu yote ya uadilifu ni kama kitambaa cha hedhi.[c]
Sisi sote tutanyauka kama jani,
Na makosa yetu yatatupeperusha kama upepo.
7 Hakuna yeyote anayeliitia jina lako,
Hakuna yeyote anayejichochea kukushika,
Kwa maana umeuficha uso wako kutoka kwetu,[d]
Nawe unatufanya tudhoofike* kwa sababu ya# kosa letu.
8 Lakini sasa, Ee Yehova, wewe ni Baba yetu.[e]
Sisi ni udongo, nawe ni Mfinyanzi wetu;*[f]
Sisi sote ni kazi ya mkono wako.
9 Usiwe na ghadhabu nyingi, Ee Yehova,[g]
Nawe usilikumbuke kosa letu milele.
Tafadhali, tutazame, kwa maana sisi sote ni watu wako.
10 Majiji yako matakatifu yamekuwa nyika.
Sayuni imekuwa nyika,
Yerusalemu limekuwa ukiwa.[a]
11 Nyumba yetu ya* utakatifu na utukufu,#
Ambamo mababu zetu walikusifu,
Imeteketezwa kwa moto,[b]
Na vitu vyote tulivyovithamini sana vimeharibiwa.
12 Baada ya hayo yote, je, bado utajizuia, Ee Yehova?
Je, utaendelea kunyamaza na kuacha tuteseke kupita kiasi?[c]

65 "Nimeruhusu wale ambao hawakuuliza kunihusu wanitafute;
Nimeruhusu wale ambao hawakunitafuta wanipate.[d]
Nililiambia taifa ambalo halikuwa linaliitia jina langu, 'Nipo hapa, nipo hapa!'[e]
2 Mchana kutwa nimewanyooshea mikono yangu watu wakaidi,[f]
Wale wanaotembea katika njia isiyo nzuri,[g]
Wanaofuata mawazo yao wenyewe;[h]
3 Watu wanaonikasirisha daima mbele za uso wangu,[i]
Wanaotoa dhabihu katika bustani[j] na kufukiza moshi wa dhabihu kwenye matofali.
4 Wanaketi kati ya makaburi,[k]
Nao wanakaa usiku kucha mafichoni,*
Wakila nyama ya nguruwe,[l]

**64:7** *Tnn., "tuyeyuke." #Tnn., "kwa mkono wa." **64:8** *Au "Muumba wetu."
**64:11** *Au "Hekalu letu la." #Au "uzuri." **65:4** *Au labda, "katika vibanda vya kukesha."

**SURA YA 64**
a Sef 2:3; Mdo 10:34, 35
b Isa 1:21; Isa 63:10
c Law 12:2; Law 15:20
d Kum 31:17; Isa 57:17
e Isa 63:16
f Isa 29:16; Isa 45:9; Yer 18:6
g Zb 74:1; Zb 79:5

**Safu ya 2**
a Zb 79:1; Omb 1:4; Omb 5:18; Mik 3:12
b 2Nya 36:17, 19; Yer 52:12, 13
c Zb 74:10, 11; Zek 1:12

**SURA YA 65**
d Isa 55:6, 7
e Ro 10:20, 21
f Kum 31:27; Ne 9:29; Zek 7:11
g Isa 59:7, 8; Yer 35:15
h Yer 5:23
i 2Fa 17:16, 17; Yer 32:29
j Isa 1:29; Isa 66:17
k Hes 19:16
l Law 11:7, 8; Isa 66:17

Na mchuzi wa vitu vichafu* umo katika vyombo vyao.[a]
5 Wanasema, ‘Kaa peke yako; usinikaribie,
Kwa maana mimi ni mtakatifu kuliko wewe.’*
Hawa ni moshi katika mianzi ya pua yangu, moto unaowaka mchana kutwa.
6 Tazama! Imeandikwa mbele zangu;
Sitasimama tuli,
Lakini nitawalipa,[b]
Nitawalipa kikamili*
7 Kwa ajili ya makosa yao na kwa ajili ya makosa ya mababu zao pia,”[c] asema Yehova.
“Kwa sababu wamefukiza moshi wa dhabihu juu ya milima
Nao wamenishutumu juu ya vilima,[d]
Kwanza nitawapimia malipo yao kamili.”*
8 Yehova anasema hivi:
“Kama divai mpya inapopatikana katika kishada cha zabibu
Kisha mtu anasema, ‘Usikiharibu, kwa sababu kuna kitu kizuri* ndani yake,’
Ndivyo nitakavyofanya kwa ajili ya watumishi wangu;
Sitawaangamiza wote.[e]
9 Nitatoa uzao* katika Yakobo
Na katika Yuda mrithi wa milima yangu;[f]
Watu wangu niliowachagua wataumiliki,
Na watumishi wangu watakaa huko.[a]
10 Sharoni[b] itakuwa malisho ya kondoo
Na Bonde la* Akori[c] mahali pa kupumzika pa ng’ombe,
Kwa ajili ya watu wangu wanaonitafuta.
11 Lakini ninyi ni kati ya wale wanaomwacha Yehova,[d]
Wanaousahau mlima wangu mtakatifu,[e]
Wanaoandaa meza kwa ajili ya mungu wa Bahati Njema,
Na wale wanaovijaza vikombe divai iliyochanganywa kwa ajili ya mungu wa Majaliwa.
12 Basi nitawaamulia muuawe kwa upanga,[f]
Nanyi nyote mtainama chini ili mchinjwe,[g]
Kwa sababu niliita, lakini hamkuitika,
Nilizungumza lakini hamkusikiliza;[h]
Mliendelea kutenda maovu machoni pangu,
Nanyi mkachagua mambo yaliyonichukiza.”[i]
13 Kwa hiyo Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova anasema hivi:
“Tazama! Watumishi wangu watakula, lakini ninyi mtakuwa na njaa.[j]
Tazama! Watumishi wangu watakunywa,[k] lakini ninyi mtakuwa na kiu.

SURA YA 65
a Kum 14:3
b Zb 50:3, 21; Yer 16:18; Eze 11:21
c Kut 20:4, 5; Law 26:39
d 1Fa 22:41, 43; 2Fa 12:3
e Yer 30:11; Amo 9:8
f Isa 60:21; Eze 37:21; Oba 17

Safu ya 2
a Isa 61:7; Sef 3:20
b Isa 33:9
c Yos 7:24; Ho 2:15
d Isa 1:4
e 2Nya 28:24; 2Nya 34:25
f Law 26:25; Eze 6:13
g Eze 9:6
h 2Nya 36:15, 16
i Isa 66:3
j Zb 37:19, 25; Amo 8:11
k Isa 49:10

**65:4** *Au “visivyo safi.” **65:5** *Au labda, “Kwa maana nitakupa utakatifu wangu.” **65:6, 7** *Tnn., “katika vifua vyao.” **65:8** *Tnn., “kina baraka.” **65:9** *Tnn., “mbegu.”

**65:10** *Au “Nchi Tambarare ya Chini ya.”

Tazama! Watumishi wangu
watashangilia,[a] lakini ni-
nyi mtaona aibu.[b]
14 Tazama! Watumishi wa-
ngu watapiga vigelegele
kwa shangwe kwa saba-
bu ya hali nzuri ya moyo,
Lakini ninyi mtalia kwa
sababu ya maumivu ya
moyo
Nanyi mtaomboleza kwa
sababu ya roho iliyovu-
njika.
15 Mtaacha jina ambalo watu
wangu niliowachagua
watalitumia kama laana,
Na Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova atamuua
kila mmoja wenu,
Lakini atawaita watumishi
wake mwenyewe kwa
jina lingine;[c]
16 Ili kila mtu anayejitafutia
baraka duniani
Abarikiwe na Mungu wa
kweli,*
Na yeyote anayeapa kiapo
duniani
Aape kwa Mungu wa
kweli;*[d]
Kwa maana taabu za za-
mani zitasahauliwa;#
Zitafichwa kutoka macho-
ni pangu.[e]
17 Kwa maana, tazama! ni-
naumba mbingu mpya
na dunia mpya;[f]
Na mambo ya zamani ha-
yataingia tena akilini,*
Wala hayataingia tena mo-
yoni.[g]
18 Basi furahini na kushangi-
lia milele kwa sababu ya
vitu ninavyoumba.
Kwa maana tazama! ninau-
mba Yerusalemu kuwa
sababu ya shangwe
Na watu wake kuwa saba-
bu ya furaha.[a]
19 Nami nitashangilia kwa
sababu ya Yerusalemu
na kufurahi kwa sababu
ya watu wangu;[b]
Sauti ya kulia na ya mao-
mbolezo kwa sababu ya
taabu haitasikika tena
ndani yake."[c]
20 "Hakutakuwemo tena nda-
ni yake mtoto mchanga
anayeishi siku chache tu,
Wala mzee asiyetimiza
siku zake.
Kwa maana mtu anayeku-
fa akiwa na miaka mia
moja ataonwa kuwa mvu-
lana tu,
Na mtenda dhambi atalaa-
niwa, hata ingawa ana
umri wa miaka mia
moja.*
21 Watajenga nyumba na kui-
shi ndani yake,[d]
Nao watapanda mashamba
ya mizabibu na kula ma-
tunda yake.[e]
22 Hawatajenga na mtu mwi-
ngine akae ndani yake,
Wala hawatapanda na
watu wengine wale.
Kwa maana siku za watu
wangu zitakuwa kama
siku za mti,[f]
Na watu wangu niliowa-
chagua watafurahia
kikamili kazi ya mikono
yao.
23 Hawatafanya kazi* ya
bure,[g]

65:16 *Au "uaminifu." Tnn., "Amina." #Au "matatizo ya zamani yatasahauliwa." 65:17 *Au "hayatakumbukwa."

65:20 *Au labda, "Na mtu yeyote asiyetimiza miaka mia moja ataonwa kuwa amelaaniwa." 65:23 *Au "kazi ngumu."

SURA YA 65
a Isa 66:14
b Isa 66:5
c Isa 62:2; Yer 33:16
d Kum 6:13
e Isa 12:1; Yer 31:12; Sef 3:14, 15
f Ezr 5:2; Isa 51:16; Isa 66:22; 2Pe 3:13
g Ufu 21:1, 4

Safu ya 2
a Isa 51:11
b Isa 62:4; Yer 32:41
c Isa 25:8; Yer 31:12
d Yer 31:4
e Isa 62:8; Amo 9:14
f Zb 92:12-14
g Law 26:3-5; Kum 28:4

Wala hawatazaa watoto ili
wataabike,
Kwa sababu wao ni uzao
wa* watu waliobarikiwa
na Yehova,[a]
Na wazao wao pamoja
nao.[b]
24 Hata kabla hawajaita, ni-
tajibu;
Wakiwa bado wanasema,
nitasikia.
25 Mbwamwitu na mwanako-
ndoo watalisha pamoja,
Simba atakula majani
kama ng'ombe dume,[c]
Na chakula cha nyoka kita-
kuwa mavumbi.
Hawatadhuru wala ku-
sababisha uharibifu
wowote katika mlima wa-
ngu wote mtakatifu,"[d]
asema Yehova.

66 Yehova anasema hivi:
"Mbingu ni kiti changu
cha ufalme, na dunia
ni kiti cha miguu
yangu.[e]
Hivyo basi, iko wapi
nyumba mnayoweza
kunijengea,[f]
Na pako wapi mahali pa-
ngu pa kupumzikia?"[g]
2 "Sasa mkono wangu mwe-
nyewe uliumba vitu hivi
vyote,
Na vitu vyote vilikuja ku-
wapo kwa njia hiyo,"
asema Yehova.[h]
"Basi, nitamtazama huyu,
Yule aliye mnyenyekevu
na aliyevunjika rohoni
na anayelitetemekea*
neno langu.[i]
3 Anayemchinja ng'ombe
dume ni kama yule ana-
yemuua mwanadamu.[j]
Anayemchinja kondoo ni
kama yule anayevunja
shingo ya mbwa.[a]
Anayetoa zawadi—kama
damu ya nguruwe![b]
Anayetoa toleo la ubani
la ukumbusho[c] ni kama
yule anayebariki kwa
maneno ya uchawi.*[d]
Wamechagua njia zao we-
nyewe,
Nao wanapenda# mambo
yanayochukiza.
4 Basi nitachagua njia za
kuwaadhibu,[e]
Nami nitawaletea mambo
yaleyale wanayoogopa
sana.
Kwa sababu nilipoita, ha-
kuna aliyejibu;
Nilipozungumza, hakuna
aliyesikiliza.[f]
Waliendelea kutenda mao-
vu machoni pangu,
Nao wakachagua kufanya
mambo yaliyonichu-
kiza."[g]
5 Sikieni neno la Yehova,
ninyi mnaolitetemekea*
neno lake:
"Ndugu zenu wanaowa-
chukia na kuwatenga
kwa sababu ya jina la-
ngu, walisema, 'Yehova
na atukuzwe!'[h]
Lakini atatokea na kuwale-
tea shangwe,
Nao ndio watakaoaibi-
shwa."[i]
6 Kuna sauti ya ghasia ku-
toka jijini, sauti kutoka
hekaluni!
Ni sauti ya Yehova akiwa-
lipa maadui wake kile
wanachostahili.

SURA YA 65
a Isa 61:9
b Isa 66:22
c Isa 35:9; Ho 2:18
d Isa 2:3, 4; Isa 11:6-9; Mik 4:2

SURA YA 66
e Mt 5:34, 35
f 2Nya 6:18; Mdo 17:24
g 1Nya 28:2; Mdo 7:48-50
h Isa 40:26
i 2Fa 22:18, 19; Lu 18:14
j Isa 1:11

Safu ya 2
a Law 11:27
b Kum 14:8
c Law 2:1, 2
d Isa 1:13
e Kum 28:15
f Yer 7:13
g 2Fa 21:9; Isa 65:3
h Isa 5:18, 19; Isa 29:13
i Isa 65:13, 14; Yer 17:13, 18

65:23 *Tnn., "mbegu ya." 66:2 *Au "anayelihangaikia."

66:3 *Au labda, "yule anayeisifu sanamu." #Au "Na nafsi zao zinapenda."
66:5 *Au "mnaolihangaikia."

7 Kabla hajawa na uchungu
wa kuzaa, alizaa.[a]
Kabla ya kushikwa na
uchungu wa kuzaa, alijifungua mtoto wa kiume.
8 Ni nani amewahi kusikia
jambo kama hilo?
Ni nani ameona mambo
kama hayo?
Je, nchi itazaliwa katika
siku moja?
Au, je, taifa lote litazaliwa
mara moja?
Hata hivyo, mara tu Sayuni aliposhikwa na
uchungu wa kuzaa, aliwazaa wanawe.
9 "Je, nimfanye mtoto akaribie kuzaliwa kisha
nifanye asizaliwe?" asema Yehova.
"Au, je, nisababishe afikie
hatua ya kuzaliwa kisha
nifunge tumbo la uzazi?"
asema Mungu wako.
10 Shangilieni pamoja na Yerusalemu na mfurahi
pamoja naye,[b] ninyi nyote mnaompenda.[c]
Furahini sana pamoja
naye, ninyi nyote mnaomwombolezea,
11 Kwa maana mtanyonya na
kushiba kabisa maziwa
ya titi lake la faraja,
Nanyi mtakunywa sana na
kufurahia utukufu wake
mwingi.
12 Kwa maana Yehova anasema hivi:
"Tazama, ninampa amani
kama mto[d]
Na utukufu wa mataifa
kama mto unaofurika.[e]
Mtanyonya na kubebwa
kiunoni,
Nanyi mtachezeshwa kwenye magoti yake.

SURA YA 66
a Isa 54:1
b Isa 44:23
c Zb 137:6
d Isa 9:7
e Isa 60:3 Hag 2:7

Safu ya 2
a Isa 51:3
b Isa 44:28 Isa 65:18, 19
c Isa 59:18
d Kum 4:24
e Zb 50:3 Yer 25:32, 33
f 2Th 1:7, 8
g Isa 1:29 Isa 65:3
h Law 11:7, 8 Isa 65:4
i Law 11:29

13 Kama mama anavyomfariji mwanawe,
Ndivyo nitakavyoendelea
kuwafariji;[a]
Nanyi mtafarijiwa kwa sababu ya Yerusalemu.[b]
14 Mtaona jambo hilo, na
moyo wenu utashangilia,
Mifupa yenu itanawiri
kama majani mabichi.
Na mkono wa Yehova utajulikana* kwa watumishi
wake,
Lakini atawashutumu
maadui wake."[c]
15 "Kwa maana Yehova atakuja kama moto,[d]
Na magari yake ya vita
kama upepo wa dhoruba,[e]
Ili kulipa kwa hasira kali,
Ili kukemea kwa miali ya
moto.[f]
16 Kwa maana Yehova atatekeleza hukumu kwa
moto,
Naam, kwa upanga wake,
dhidi ya wote wenye
mwili;*
Na watakaouawa na Yehova watakuwa wengi.

17 "Wale wanaojitakasa na
kujisafisha ili waingie kwenye
bustani*[g] wakimfuata yule aliye katikati, wale wanaokula
nyama ya nguruwe[h] na vitu vinavyochukiza na panya,[i] wote
watafikia mwisho wao pamoja," asema Yehova. 18 "Kwa
kuwa ninajua kazi zao na mawazo yao, ninakuja kuwakusanya watu wa mataifa yote
na lugha zote, nao watakuja
na kuuona utukufu wangu."

66:14 *Au "nguvu za Yehova zitajulikana." 66:16 *Au "wanadamu wote." 66:17 *Yaani, bustani za pekee zilizotumiwa kwa ajili ya ibada ya sanamu.

19 “Nitaweka ishara mio-
ngoni mwao, nami nitawape-
leka baadhi ya wale wanao-
ponyoka waende kwa mataifa
—waende Tarshishi,[a] Pulu, na
Ludi,[b] wale wanaouvuta upi-
nde, waende Tubali na Yava-
ni,[c] na kwenye visiwa vilivyo
mbali sana—mataifa ambayo
hayajasikia habari kunihusu
wala kuuona utukufu wangu;
nao watatangaza utukufu wa-
ngu miongoni mwa mataifa.[d]
20 Watawaleta ndugu zenu
wote kutoka katika mataifa
yote[e] wawe zawadi kwa Yeho-
va, wakiwa juu ya farasi, nda-
ni ya magari ya vita, ndani ya
magari ya kukokotwa yaliyo-
funikwa, juu ya nyumbu, juu
ya ngamia wenye kasi, mpaka
kwenye mlima wangu mtakati-
fu, Yerusalemu,” asema Yeho-
va, “kama watu wa Israeli wa-
navyoleta zawadi zao ndani ya
nyumba ya Yehova zikiwa ka-
tika chombo safi.”
21 “Pia nitawachukua baa-
dhi yao wawe makuhani na
Walawi,” asema Yehova.

SURA YA 66
a Mwa 10:4
b Mwa 10:6, 13
c Mwa 10:2
Eze 27:12, 13
d Isa 60:3
Mal 1:11
e Kum 30:1-3
Isa 11:16
Isa 43:6
Isa 60:4, 9

Safu ya 2
a Isa 65:17, 18
2Pe 3:13
Ufu 21:1
b Isa 65:23
Yer 31:35, 36
c Zb 86:9
Zek 14:16
Mal 1:11
d Isa 34:10
Mt 25:41
Mk 9:47, 48
2Th 1:9

22 “Kwa maana kama vile
mbingu mpya na dunia mpya[a]
ninazoumba zitakavyoende-
lea kusimama mbele zangu,”
asema Yehova, “ndivyo uzao
wenu* na jina lenu litakavyoe-
ndelea kudumu.”[b]
23 “Na kutoka mwezi mpya
mpaka mwezi mpya na
kutoka sabato mpaka
sabato,
Wote wenye mwili* watai-
ngia ili kuinama chini#
mbele zangu,”[c] asema
Yehova.
24 “Nao watatoka nje na ku-
zitazama maiti za watu
walionіasi;
Kwa maana funza walio
juu yao hawatakufa,
Na moto wao hautazimwa,[d]
Nao watakuwa kitu cha ku-
chukiza sana kwa watu
wote.”*

**66:22** *Tnn., “mbegu yenu.” **66:23** *Au “Wanadamu wote.” #Au “kuabudu.” **66:24** *Tnn., “wote wenye mwili.”

# YEREMIA

YALIYOMO

**1** Haya ndiyo maneno ya Ye-
remia* mwana wa Hilkia,
mmoja wa makuhani wa Ana-
thothi[a] katika nchi ya Benja-
mini. **2** Neno la Yehova lili-
mjia katika siku za Yosia[b]
mwana wa Amoni,[c] mfalme wa
Yuda, katika mwaka wa 13 wa
utawala wake. **3** Pia liliku-
ja katika siku za Yehoyaki-
mu[d] mwana wa Yosia, mfal-
me wa Yuda, hadi mwishoni
mwa mwaka wa 11 wa utawa-
la wa Sedekia[e] mwana wa Yo-
sia, mfalme wa Yuda, mpaka
Yerusalemu lilipoenda uhami-
shoni katika mwezi wa tano.[f]

**4** Neno la Yehova lilinijia, li-
kisema:

**5** "Kabla sijakuumba tumboni nilikujua,*[g]
Na kabla hujazaliwa# nilikutakasa.△[h]
Nilikufanya uwe nabii kwa mataifa."

**6** Lakini nikasema: "Ole wangu, Ee Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova!
Mimi sijui kuzungumza,[i] kwa maana mimi ni mvulana* tu."[j]

**7** Kisha Yehova akaniambia:
"Usiseme, 'Mimi ni mvulana tu.'
Kwa maana ni lazima uende kwa wote nitakaokutuma kwao,
Nawe unapaswa kusema kila jambo nitakalokuamuru.[a]

**8** Usiogope kwa sababu ya jinsi wanavyoonekana,[b]
Kwa maana 'mimi niko pamoja nawe ili nikuokoe,'[c] asema Yehova."

**9** Kisha Yehova akaunyoo-
sha mkono wake na kugusa
kinywa changu.[d] Na Yehova
akaniambia: "Nimeyatia ma-
neno yangu kinywani mwako.[e]
**10** Tazama, nimekutuma leo
hii ili uwe juu ya mataifa na
juu ya falme, ili kung'oa na ku-
bomoa, ili kuangamiza na kua-
ngusha, ili kujenga na kupa-
nda."[f]

**11** Neno la Yehova likanijia
tena, likisema: "Unaona nini,
Yeremia?" Basi nikasema: "Ni-
naona tawi la mti wa mlozi."*

**12** Yehova akaniambia: "Uko
sahihi, kwa maana niko ma-
cho kabisa kuhusu neno langu
ili kulitimiza."

1:1 *Huenda jina hili linamaanisha "Yehova Huinua." 1:5 *Au "nilikuchagua." #Tnn., "kabla hujatoka tumboni." △Au "nilikuweka kando." 1:6 *Au "kijana."

1:11 *Tnn., "yule anayeamka."

SURA YA 1
a Yos 21:8, 18
b 2Fa 22:1, 2
c 2Fa 21:19, 20
d 2Fa 24:1; 2Nya 36:4
e 2Fa 24:18, 19
f 2Fa 25:8, 11; Yer 52:12, 15
g Amu 13:5; Zb 139:15, 16
h Lu 1:13, 15
i Kut 4:10
j 1Fa 3:5, 7

Safu ya 2
a Kut 7:1, 2
b Eze 2:6
c Kut 3:11, 12; Yer 15:20; Mdo 18:9, 10
d Isa 6:7
e Kut 4:12, 15; Eze 33:7
f Yer 18:7-10; Yer 24:5, 6

**13** Neno la Yehova likanijia
mara ya pili, likisema: "Unao-
na nini?" Basi nikasema: "Ni-
naona chungu* kinachoche-
mka,# na mdomo wake ume-
inama kutoka kaskazini."
**14** Kisha Yehova akaniambia:
"Msiba utafunguliwa kutoka kaskazini
Dhidi ya wakaaji wote wa nchi.[a]
**15** Kwa maana 'ninaziita familia zote za falme za kaskazini,' asema Yehova,[b]
'Nao watakuja; kila mmoja ataweka kiti chake cha ufalme
Kwenye malango ya Yerusalemu,[c]
Dhidi ya kuta zake pande zote
Na dhidi ya majiji yote ya Yuda.[d]
**16** Nami nitatangaza hukumu zangu dhidi yao kwa sababu ya uovu wao wote,
Kwa sababu wameniacha,[e]
Nao wanaifukizia miungu mingine moshi wa dhabihu[f]
Na kuziinamia kazi za mikono yao wenyewe.'[g]
**17** Lakini unapaswa kuwa tayari kuchukua hatua,*
Nawe unapaswa kusimama na kuwaambia kila jambo ninalokuamuru.
Usiwaogope,[h]
Ili nisikuogopeshe mbele yao.
**18** Kwa maana leo nimekufanya uwe jiji lenye ngome,
Nguzo ya chuma, na kuta za shaba dhidi ya nchi yote,[a]
Kuelekea wafalme wa Yuda na wakuu wake,
Kuelekea makuhani wake na watu wa nchi.[b]
**19** Nao hakika watapigana nawe,
Lakini hawatakushinda,
Kwa maana 'Mimi niko pamoja nawe,'[c] asema Yehova, 'ili nikuokoe.'"

**2** Neno la Yehova likanijia, li-
kisema: **2** "Nenda ukata-
ngaze masikioni mwa watu wa
Yerusalemu, 'Yehova anase-
ma hivi:
"Ninakumbuka vema bidii yako* ulipokuwa kijana,[d]
Upendo ulioonyesha ulipochumbiwa ili kuolewa,[e]
Jinsi ulivyonifuata nyikani,
Katika nchi ambayo haipandwi mbegu.[f]
**3** Israeli alikuwa mtakatifu kwa Yehova,[g] mavuno ya kwanza ya mazao yake."'
'Yeyote aliyemrarua alikuwa na hatia.
Msiba ulimpata,' asema Yehova."[h]
**4** Sikieni neno la Yehova, enyi watu wa nyumba ya Yakobo,
Nanyi familia zote za nyumba ya Israeli.
**5** Yehova anasema hivi:
"Mababu zenu waliona kosa gani kwangu,[i]
Hivi kwamba wakatangatanga mbali sana nami,
Wakazifuata sanamu za ubatili,[j] nao wenyewe wakawa ubatili?[k]

---

1:13 * Au "chungu cha kupikia chenye mdomo mpana." # Tnn., "kinachopuliziwa," kuonyesha moto unaochochewa chini yake. 1:17 * Tnn., "kujifunga kiuno."

2:2 * Au "upendo wako mshikamanifu."

---

SURA YA 1
a Yer 6:1, Yer 10:22
b Yer 5:15, Yer 6:22, Yer 25:9
c Yer 39:3
d Kum 28:52, Yer 34:22, Yer 44:6
e Yos 24:20, 2Fa 22:17, 2Nya 7:19, 20
f Eze 8:10, 11, Ho 11:2
g Isa 2:8
h Eze 2:6

Safu ya 2
a Yer 15:20, Yer 20:11, Eze 3:8, Mik 3:8
b Yer 26:12
c Mwa 28:15, Kut 3:12, Yos 1:5

SURA YA 2
d Ho 2:15
e Kut 24:3
f Kum 2:7
g Kut 19:6, Kum 7:6
h Kut 17:8, 13
i Isa 5:4, Mik 6:3
j Kum 32:21
k Zb 115:4, 8

6 Hawakuuliza, 'Yehova
yuko wapi,
Yule aliyetutoa nchini
Misri,[a]
Aliyetuongoza kupitia nyi-
kani,
Kupitia nchi yenye maja-
ngwa[b] na mashimo,
Kupitia nchi yenye ukame[c]
na kivuli kizito,
Kupitia nchi ambayo haku-
na mtu anayesafiri humo
Na ambamo hakuna mwa-
nadamu anayeishi?'
7 Kisha nikawaleta ninyi
katika nchi yenye ma-
shamba ya matunda,
Ili mle matunda yake na
vitu vyake vyema.[d]
Lakini mliingia humo
na kuitia unajisi nchi
yangu;
Mkaufanya urithi wangu
kuwa kitu kinachochu-
kiza.[e]
8 Makuhani hawakuuliza,
'Yehova yuko wapi?'[f]
Wale wanaoshughulika na
Sheria hawakunijua,
Wachungaji waliniasi,[g]
Manabii walitabiri kupitia
Baali,[h]
Nao wakawafuata wale
ambao hawangewafaidi
hata kidogo.
9 'Basi nitapambana zaidi
nanyi,'[i] asema Yehova,
'Nami nitapambana na
wana wa wana wenu.'
10 'Lakini vukeni mpaka nchi
za pwani za* Kitimu[j]
mwone.
Naam, tumeni watu
Kedari[k] nanyi mfikirie
kwa uangalifu;
Mwone ikiwa jambo kama
hili limewahi kutendeka.

2:10 * Au "visiwa vya."

SURA YA 2
a Kut 14:30
b Kum 1:1
Kum 32:9, 10
c Kum 8:14, 15
d Hes 13:26, 27
Kum 6:10, 11
Kum 8:7-9
e Law 18:24
Hes 35:33
Zb 78:58
Zb 106:38
Yer 16:18
f 1Sa 2:12
Omb 4:13
g Eze 34:7, 8
h 1Fa 18:19
Yer 23:13
i Eze 20:35
Mik 6:2
j Mwa 10:2, 4
k Mwa 25:13
Zb 120:5
Yer 49:28

Safu ya 2
a Zb 106:20
b Zb 36:9
Yer 17:13
Ufu 22:1
c Isa 5:29
Yer 4:7
d Yer 46:19
e Yer 43:4, 7
Yer 46:14
Eze 30:18
f 1Nya 28:9
2Nya 7:19, 20

11 Je, taifa limewahi kubadili
miungu yake kwa ajili
ya miungu ambayo si
miungu?
Lakini watu wangu mwe-
nyewe wamebadili
utukufu wangu kwa
ajili ya kitu kisicho na
maana.[a]
12 Tazameni jambo hili kwa
mshangao, enyi mbingu;
Tetemekeni kwa hofu ku-
bwa,' asema Yehova,
13 'Kwa sababu watu wangu
wamefanya mambo ma-
wili mabaya:
Wameniacha mimi, chem-
chemi ya maji yaliyo
hai,[b]
Na kujichimbia* matangi
ya maji,
Matangi yaliyovunjika,
ambayo hayawezi kuhi-
fadhi maji.'
14 'Je, Israeli ni mtumishi,
au ni mtumwa aliyezali-
wa nyumbani?
Basi kwa nini amekuwa
kitu cha kuporwa?
15 Wanasimba* wananguru-
ma dhidi yake;[c]
Wameinua sauti zao.
Waliifanya nchi yake kuwa
kitu cha kutisha.
Majiji yake yameteke-
tezwa, hivi kwamba
hakuna mkaaji.
16 Watu wa Nofu*[d] na Tahpa-
nesi[e] wanakula utosi wa
kichwa chako.
17 Je, hukujiletea jambo hilo
Kwa kumwacha Yehova
Mungu wako[f]

2:13 * Au "kuchonga," inaelekea kwenye mwamba. 2:15 * Au "Wanasimba wenye manyoya marefu shingoni." 2:16 * Au "Memfisi."

Alipokuwa akikuongoza
njiani?
18 Sasa kwa nini unatamani
njia ya kwenda Misri[a]
Ili kunywa maji ya Shi-
hori?*
Kwa nini unatamani njia
ya kwenda Ashuru[b]
Ili kunywa maji ya ule
Mto?#
19 Uovu wako unapaswa
kukurekebisha,
Na ukosefu wako wa
uaminifu unapaswa
kukukaripia.
Jua na utambue ubaya na
uchungu[c] wa
Kumwacha Yehova Mungu
wako;
Hujaniogopa,'[d] asema
Bwana Mwenye Enzi
Kuu, Yehova wa majeshi.
20 'Kwa maana zamani nilii-
vunja nira yako[e]
Na kuzikata pingu zako.
Lakini ulisema: "Mimi sita-
tumikia,"
Kwa maana juu ya kila ki-
lima kirefu na chini ya
kila mti wenye majani
mengi[f]
Ulilala ukiwa umejinyoo-
sha, ukifanya ukahaba.[g]
21 Nilikupanda kama mza-
bibu bora mwekundu,[h]
wote ukiwa mbegu safi;
Basi umebadilikaje na
kuwa machipukizi yali-
yoharibika ya mzabibu
wa kigeni mbele zangu?'[i]
22 'Hata ukioga kwa magadi
na kutumia sabuni
nyingi,
Bado hatia yako itakuwa
doa mbele zangu,'[j]
asema Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova.
23 Unawezaje kusema, 'Sija-
jichafua.
Sijafuata Mabaali?
Angalia njia yako bondeni.
Fikiria ulichofanya.
Wewe ni kama ngamia
jike mchanga anayeki-
mbia kasi,
Anayekimbia huku na
huku bila mwelekeo kati-
ka njia zake,
24 Punda wa mwituni aliye-
zoea nyika,
Anayenusa upepo katika
tamaa yake.*
Ni nani anayeweza ku-
mzuia anaposhikwa na
nyege?
Hakuna yeyote kati ya
wale wanaomtafuta ata-
kayelazimika kujichosha.
Watampata katika majira
yake.#
25 Izuie miguu yako isite-
mbee bila viatu
Na koo lako lisiwe na kiu.
Lakini ulisema, 'Hakuna
tumaini lolote![a]
Hakuna! Nimewapenda
wageni,*[b]
Nami nitawafuata.'[c]
26 Kama aibu ya mwizi ana-
pokamatwa,
Ndivyo watu wa nyumba
ya Israeli walivyoaibi-
shwa,
Wao, wafalme wao na wa-
kuu wao,
Makuhani wao na manabii
wao.[d]
27 Wanauambia mti, 'Wewe
ni baba yangu,'[e]
Na jiwe, 'Wewe ulinizaa.'

SURA YA 2
a Isa 30:2; Isa 31:1; Omb 5:6; Eze 16:26; Eze 17:15
b 2Fa 16:7; Ho 5:13
c Yer 4:18
d Yer 5:22
e Law 26:13
f 1Fa 14:22, 23; Eze 6:13
g Kut 34:15; Eze 16:15, 16
h Kut 15:17; Zb 80:8; Isa 5:1
i Isa 5:4
j Yer 16:17

Safu ya 2
a Yer 18:12
b Isa 2:6; Yer 3:13
c Yer 44:17
d Ezr 9:7
e Isa 44:13

2:18 *Yaani, kijito cha Mto Nile. #Yaani, Mto Efrati.

2:24 *Au "katika tamaa ya nafsi yake." #Tnn., "mwezi wake." 2:25 *Au "Nimeipenda miungu ya kigeni."

Lakini wamenigeuzia mimi
mgongo wao badala ya
uso wao.[a]
Watakapopatwa na msiba
watasema,
'Simama utuokoe!'[b]
28 Sasa iko wapi miungu
yako uliyojitengenezea?[c]
Na isimame ikiwa inaweza
kukuokoa unapopatwa
na msiba.
Kwa maana miungu yako
imekuwa mingi kama
majiji yako, Ee Yuda.[d]
29 'Kwa nini unaendelea ku-
shindana nami?
Kwa nini nyote mmenia-
si?'[e] asema Yehova.
30 Nimewapiga wana wenu
bila matokeo.[f]
Hawakukubali nidhamu
yoyote;[g]
Upanga wenu wenyewe
uliwaangamiza manabii
wenu,[h]
Kama simba anayesha-
mbulia.
31 Enyi kizazi hiki, fikirieni
wenyewe neno la Yehova.
Je, nimekuwa kama nyika
kwa Israeli
Au nchi yenye giza linalo-
kandamiza?
Kwa nini watu hawa, watu
wangu, wamesema, 'Tu-
nazurura kwa uhuru.
Hatutakuja kwako tena'?[i]
32 Je, bikira anaweza kuya-
sahau mapambo yake,
Na bibi harusi mavazi yake
ya kifuani?*
Lakini watu wangu wame-
nisahau mimi kwa siku
zisizohesabika.[j]
33 Ewe mwanamke, jinsi una-
vyotayarisha njia yako

2:32 * Au "ukumbuu wake wa harusi?"

kwa ustadi ili kutafuta
upendo!
Umejizoeza katika njia za
uovu.[a]
34 Hata pindo za nguo zako
zina madoa ya damu ya
maskini* wasio na
hatia,[b]
Ingawa sikuwapata waki-
vunja ili kuingia;
Imejaa kwenye pindo zako
zote.[c]
35 Lakini unasema, 'Sina
hatia.
Hakika hasira yake ime-
niondokea.'
Sasa ninaleta hukumu
dhidi yako
Kwa sababu unasema,
'Sijatenda dhambi.'
36 Kwa nini unaiona njia
yako isiyo thabiti kuwa
jambo dogo?
Utaona aibu kwa sababu
ya Misri pia,[d]
Kama vile ulivyoona aibu
kwa sababu ya Ashuru.[e]
37 Kwa sababu hiyo pia uta-
toka mikono yako ikiwa
juu ya kichwa chako,[f]
Kwa maana Yehova
amewakataa wale
unaowategemea;
Hawatakuletea mafani-
kio."

3 Watu huuliza: "Mtu aki-
mfukuza mke wake naye
aondoke na kuchukuliwa na
mwanamume mwingine, je,
mtu huyo anapaswa kumrudia
tena?"
Je, nchi hiyo haijachafuli-
wa kabisa?[g]
"Umefanya ukahaba na
marafiki wengi,[h]
Na je, sasa unapaswa

2:34 * Au "nafsi za maskini."

SURA YA 2
a 2Nya 29:6; Yer 32:33
b Amu 10:13-15; Zb 78:34; Zb 106:47; Isa 26:16; Ho 5:15
c Kum 32:37, 38
d Yer 11:13
e Yer 5:1; Yer 9:2; Da 9:11
f 2Nya 28:20-22; Isa 9:13
g Isa 1:5; Yer 5:3; Sef 3:2
h 2Nya 36:15, 16; Ne 9:26; Mdo 7:52
i Kum 32:15
j Zb 106:21; Isa 17:10; Yer 18:15; Ho 8:14

Safu ya 2
a 2Nya 33:9
b 2Fa 21:16; Zb 106:38; Isa 10:1, 2; Mt 23:35
c Kut 22:2
d Isa 30:3; Yer 37:7
e 2Nya 28:20, 21
f 2Sa 13:19

SURA YA 3
g Isa 24:5; Yer 2:7
h Yer 2:20; Eze 16:28, 29

kurudi kwangu?" asema
Yehova.
2 "Inua macho yako kuele-
kea vilima vitupu uone.
Ni wapi ambapo hukuba-
kwa?
Ulikaa kando ya barabara
kwa ajili yao,
Kama mtu anayehama-
hama* nyikani.
Unaendelea kuichafua
nchi
Kwa ukahaba wako na
uovu wako.[a]
3 Kwa hiyo manyunyu ya
mvua yamezuiwa,[b]
Na hakuna mvua ya ma-
sika.
Una uso wenye* ushupavu
kama mwanamke anaye-
fanya ukahaba;
Umekataa kuona aibu.[c]
4 Lakini sasa unaniambia
kwa sauti kubwa,
'Baba yangu, wewe ni ra-
fiki yangu tangu ujana
wangu![d]
5 Je, mtu anapaswa kuende-
lea kuwa na uchungu
milele,
Au kuwa na kinyongo siku-
zote?'
Unasema hivyo,
Lakini unaendelea kufa-
nya mambo yote maovu
unayoweza kufanya."[e]

6 Katika siku za mfalme Yo-
sia,[f] Yehova aliniambia: "'Je,
umeona mambo ambayo Israe-
li asiye mwaminifu ametenda?
Amepanda juu ya kila mlima
mrefu na kwenda chini ya kila
mti wenye majani mengi
ili afanye ukahaba.[g] 7 Hata
baada ya kufanya mambo hayo
yote, niliendelea kumwambia
arudi kwangu,[a] lakini hakuru-
di; na Yuda akaendelea kumta-
zama dada yake mwenye hila.[b]
8 Nilipoona hivyo, nikamfu-
kuza Israeli asiye mwamini-
fu akiwa na cheti kamili cha
talaka[c] kwa sababu ya uzinzi
wake.[d] Lakini Yuda dada yake
mwenye hila hakuogopa; yeye
pia alienda na kufanya ukaha-
ba.[e] 9 Aliona ukahaba wake
kuwa jambo dogo, naye akae-
ndelea kuichafua nchi na kufa-
nya uzinzi na mawe na miti.[f]
10 Licha ya hayo yote, Yuda
dada yake mwenye hila haku-
rudi kwangu kwa moyo wake
wote, bali kwa kujifanya tu,'
asema Yehova."

11 Kisha Yehova akania-
mbia: "Israeli asiye mwamini-
fu amekuwa mwadilifu kuliko
Yuda mwenye hila.[g] 12 Ne-
nda uitangazie kaskazini ma-
neno haya:[h]

"'"Rudi, Ee Israeli mwasi,"
asema Yehova.'[i] '"Sitakutaza-
ma kwa hasira,*[j] kwa maana
mimi ni mshikamanifu," ase-
ma Yehova.' '"Sitaendelea
kuwa na kinyongo milele.
13 Ila tu ukubali hatia yako,
kwa maana umemwasi Yehova
Mungu wako. Uliendelea kuta-
wanya wema wako* kwa wa-
geni# chini ya kila mti wenye
majani mengi, lakini hukuitii
sauti yangu," asema Yehova.'"

14 "Rudini, enyi wana waa-
si," asema Yehova. "Kwa maa-
na nimekuwa bwana wenu*
wa kweli; nami nitawachu-
kua, mmoja kutoka katika jiji
moja na wawili kutoka kati-

SURA YA 3
a Eze 16:16, Eze 20:28
b Law 26:19, Yer 14:4, Amo 4:7
c Yer 6:15
d Yer 2:2
e Mik 2:1, Mik 7:3
f 2Fa 22:1
g Eze 20:28, Ho 4:13

Safu ya 2
a 2Fa 17:13, 2Nya 30:6, Ho 14:1
b Eze 16:46, Eze 23:2, 4
c Kum 24:1
d Eze 23:4, 5, 9, Ho 2:2, Ho 9:15
e 2Fa 17:19, Eze 23:4, 11
f Isa 57:5, 6, Yer 2:27
g Eze 16:51, Eze 23:4, 11
h 2Fa 17:6, Yer 23:8
i Yer 4:1, Eze 33:11, Ho 14:1
j Ho 11:8, 9

3:2 *Tnn., "Mwarabu." 3:3 *Tnn., "paji lenye."

3:12 *Tnn., "Sitaufanya uso wangu uanguke juu yako." 3:13 *Tnn., "njia zako." #Au "miungu ya kigeni." 3:14 *Au labda, "mume wenu."

ka familia moja, nami nitawa-
leta Sayuni.[a] 15 Nami nita-
wapa wachungaji wanaoupe-
ndeza moyo wangu,[b] nao wa-
tawalisha kwa ujuzi na ufa-
hamu. 16 Mtakuwa wengi
nanyi mtazaa matunda nchi-
ni siku hizo," asema Yehova.[c]
"Hawatasema tena, 'Sandu-
ku la agano la Yehova!' Ha-
litaingia moyoni, wala hawa-
talikumbuka au kulitamani,
nalo halitatengenezwa tena.
17 Wakati huo wataliita Yeru-
salemu kiti cha ufalme cha Ye-
hova;[d] na mataifa yote yataku-
sanywa pamoja kwa jina la Ye-
hova katika Yerusalemu,[e] nao
hawataufuata tena kwa ukaidi
moyo wao mwovu."

18 "Siku hizo watatembea
pamoja, nyumba ya Yuda ka-
ndo ya nyumba ya Israeli,[f] na
pamoja watatoka katika nchi
ya kaskazini na kuingia katika
nchi niliyowapa mababu zenu
kuwa urithi.[g] 19 Nami nilifi-
kiri, 'Jinsi nilivyokuweka kati
ya wana na kukupa nchi ina-
yotamanika, urithi maridadi
zaidi kati ya mataifa!'*[h] Pia ni-
lifikiri mtaniita 'Baba yangu!'
na kwamba hamtageuka na
kuacha kunifuata.' 20 'Kwa
kweli kama mke anavyomwa-
cha mume wake* kwa hila, ni-
nyi pia, enyi watu wa nyumba
ya Israeli, mmenitendea kwa
hila,'[i] asema Yehova."

21 Sauti imesikika kwenye
vilima vilivyo vitupu,
Kulia na kusihi kwa watu
wa Israeli,
Kwa maana wameipotosha
njia yao;
Wamemsahau Yehova Mu-
ngu wao.[j]

22 "Rudini, ninyi wana waasi.
Nitaiponya hali yenu ya
uasi."[a]
"Tupo hapa! Tumekuja
kwako,
Kwa maana wewe, Ee Ye-
hova, ni Mungu wetu.[b]
23 Kwa kweli vilima na ma-
chafuko juu ya milima ni
udanganyifu.[c]
Kwa kweli wokovu wa
Israeli uko kwa Yehova
Mungu wetu.[d]
24 Lakini jambo la aibu li-
mekula* kazi ngumu ya
mababu zetu tangu uja-
na wetu,[e]
Makundi yao na mifugo
yao,
Wana wao na mabinti wao.
25 Na tulale chini katika aibu
yetu,
Fedheha yetu na itufunike,
Kwa maana tumemtendea
dhambi Yehova Mungu
wetu,[f]
Sisi na baba zetu tangu
ujana wetu mpaka leo
hii,[g]
Nasi hatujaitii sauti ya Ye-
hova Mungu wetu."

4 "Ukirudi, Ee Israeli," ase-
ma Yehova,
"Ukirudi kwangu
Na ukiondoa sanamu zako
zenye kuchukiza kutoka
mbele zangu,
Basi hutakuwa mkimbizi.[h]
2 Nawe ukiapa,
'Kwa hakika kama Yehova
anavyoishi!' katika kwe-
li, haki, na uadilifu,
Ndipo mataifa yatakapo-
jipatia baraka kupitia
yeye,

SURA YA 3
a Yer 23:3
b Yer 23:4; Eze 34:23
c Ho 1:10
d Zb 87:3; Eze 43:7
e Isa 2:2, 3; Isa 56:6, 7; Isa 60:3; Mik 4:1, 2; Zek 2:11; Zek 8:22, 23
f Yer 50:4; Eze 37:19; Ho 1:11
g 2Nya 36:23; Ezr 1:3; Amo 9:15
h Eze 20:6
i Isa 48:8; Ho 3:1; Ho 5:7
j Isa 17:10; Ho 8:14; Ho 13:6

Safu ya 2
a Ho 14:1, 4
b Yer 31:18; Ho 3:5
c Isa 65:7
d Isa 12:2
e Ho 9:10
f Yer 2:19
g Ezr 9:7; Zb 106:7

SURA YA 4
h Yer 3:22; Yoe 2:12, 13

3:19 * Tnn., "majeshi ya mataifa." 3:20 * Tnn., "mwenzake."

3:24 * Au "mungu wa aibu amekula."

Nayo yatajigamba kwa sababu yake."[a]
3 Kwa maana Yehova anawaambia hivi watu wa Yuda na Yerusalemu:
"Jilimieni shamba linalofaa kwa kilimo,
Nanyi msiendelee kupanda kati ya miiba.[b]
4 Jitahirini kwa ajili ya Yehova,
Na kuondoa magovi ya mioyo yenu,[c]
Ninyi watu wa Yuda na wakaaji wa Yerusalemu,
Ili ghadhabu yangu isiwake kama moto
Na iteketeze bila yeyote wa kuizima,
Kwa sababu ya matendo yenu maovu."[d]
5 Tangazeni jambo hilo Yuda, na kulihubiri Yerusalemu.
Pazeni sauti na kupiga pembe katika nchi yote.[e]
Iteni kwa sauti na kusema: "Kusanyikeni pamoja,
Nasi tukimbilie katika majiji yenye ngome.[f]
6 Inueni ishara* kuelekea Sayuni.
Tafuteni kimbilio, na msisimame tuli,"
Kwa maana ninaleta msiba kutoka kaskazini,[g] kishindo kikubwa.
7 Ametokea kama simba kutoka kwenye kichaka chake;[h]
Yule anayeyaangamiza mataifa ametoka.[i]
Ametoka mahali pake ili kuifanya nchi yako kuwa kitu cha kutisha.
Majiji yako yatakuwa magofu, bila mkaaji.[j]

4:6 *Au "nguzo ya ishara."

SURA YA 4
a Isa 65:16
b Ho 10:12
c Yer 9:25, 26
d Omb 4:11
e Yer 6:1
f Yer 35:11
g Yer 1:14; Yer 21:7; Yer 25:9
h 2Fa 24:1; 2Fa 25:1; Yer 5:6; Yer 50:17
i Eze 26:7
j Isa 5:9; Isa 6:11; Yer 2:15; Yer 9:11

Safu ya 2
a Yer 6:26
b 2Fa 25:5
c Isa 29:9, 10
d Eze 14:9
e Yer 6:13, 14; Yer 14:13; Yer 23:16, 17
f Isa 5:26, 28

8 Kwa hiyo, vaeni nguo za magunia,[a]
Ombolezeni* na kupiga mayowe,
Kwa sababu hasira ya Yehova inayowaka haijaondoka juu yetu.
9 "Siku hiyo," asema Yehova, "mfalme atakufa moyo,*[b]
Pia wakuu watakufa moyo;#
Makuhani watashikwa na hofu, nao manabii watashangaa."[c]
10 Kisha nikasema: "Ole
wangu, Ee Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova! Kwa kweli
umewadanganya kabisa watu
hawa[d] na Yerusalemu, kwa ku-
sema, 'Mtakuwa na amani,'[e]
wakati upanga uko kwenye
koo zetu."*
11 Wakati huo watu hawa
na Yerusalemu wataambiwa:
"Upepo unaokausha kutoka kwenye vilima vitupu vya jangwani
Utavuma juu ya binti ya* watu wangu;
Hauji kupepeta wala kusafisha.
12 Upepo unaovuma kwa nguvu zote unatoka sehemu hizo kwa amri yangu.
Sasa nitatangaza hukumu dhidi yao.
13 Tazameni! Atakuja kama mawingu ya mvua,
Na magari yake ni kama upepo wa dhoruba.[f]

4:8 *Au "Pigeni vifua vyenu." 4:9 *Au "atakosa ujasiri." #Au "watakosa ujasiri." 4:10 *Au "upanga umefikia nafsi zetu." 4:11 *Tashihisi ya kishairi, ambayo labda inaonyesha sikitiko au huruma.

Farasi wake wanakimbia
kwa kasi kuliko tai.[a]
Ole wetu, kwa sababu tu-
meangamia!
14 Usafishe moyo wako uwe
safi kutokana na uovu,
Ee Yerusalemu, ili uoko-
lewe.[b]
Utafikiria mambo maovu
mpaka lini?
15 Kwa maana sauti inaleta
habari kutoka Dani,[c]
Nayo inatangaza msiba ku-
toka kwenye milima ya
Efraimu.
16 Tangazeni jambo hilo,
naam, kwa mataifa;
Litangazeni dhidi ya Yeru-
salemu."
"Walinzi* wanakuja kuto-
ka nchi ya mbali,
Nao watapaza sauti zao
dhidi ya majiji ya Yuda.
17 Wanamshambulia kutoka
pande zote kama walinzi
wa shamba ambalo hali-
jazingirwa na ukuta,[d]
Kwa sababu ameniasi,"[e]
asema Yehova.
18 "Njia zako mwenyewe na
matendo yako yataletwa
juu yako.[f]
Jinsi msiba wako ulivyo
mchungu,
Kwa maana umefika mpa-
ka moyoni mwako!"
19 Jamani maumivu yangu,*
maumivu yangu!
Ninahisi uchungu mwingi
moyoni mwangu.#
Moyo wangu unapigapiga
ndani yangu.
Siwezi kunyamaza,
Kwa maana nimesikia*
sauti ya pembe,
King'ora cha vita.#[a]
20 Msiba baada ya msiba
umetangazwa,
Kwa maana nchi yote ime-
haribiwa.
Kwa ghafla, mahema
yangu mwenyewe yame-
haribiwa,
Kwa muda mfupi, vita-
mbaa vya mahema
yangu.[b]
21 Nitaendelea kuona ishara*
mpaka lini,
Na kuendelea kusikia sauti
ya pembe?[c]
22 Kwa maana watu wangu ni
wajinga;[d]
Hawanitambui.
Wao ni wana wapumbavu,
wasio na uelewaji.
Ni werevu* sana katika ku-
tenda maovu,
Lakini hawajui kutenda
mema.
23 Niliiona nchi, na tazama!
ilikuwa tupu na ukiwa.[e]
Nilitazama mbingu, na
nuru yake haikuwepo.[f]
24 Niliiona milima, na taza-
ma! ilikuwa ikitetemeka,
Na vilima vilikuwa vikitiki-
sika.[g]
25 Niliona, na tazama! hapa-
kuwa na mtu yeyote,
Na ndege wote wa angani
walikuwa wamekimbia.[h]
26 Niliona, na tazama! sasa
shamba la matunda lili-
kuwa nyika,
Na majiji yake yote yaliku-
wa yamebomolewa.[i]

SURA YA 4
a Kum 28:49, 50; Omb 4:19; Hab 1:8
b Isa 1:16; Eze 18:31
c Yer 8:16
d 2Fa 25:1, 2
e Isa 63:10; Eze 2:3
f Zb 107:17

Safu ya 2
a Sef 1:15, 16
b Yer 10:20
c Yer 6:1
d Kum 32:6; Yer 5:21
e Yer 9:10
f Isa 5:30; Yoe 2:31
g Isa 5:25
h Sef 1:3
i Kum 29:22, 23

**4:16** *Yaani, wale wanaolitazama jiji ili wajue wakati wa kushambulia. **4:19** *Tnn., "matumbo yangu." #Tnn., "katika kuta za moyo wangu."

**4:19** *Au "nafsi yangu imesikia." #Au labda, "sauti ya kelele za vita." **4:21** *Au "nguzo ya ishara." **4:22** *Au "Wana hekima."

Ilikuwa kwa sababu ya Yehova,
Kwa sababu ya hasira yake inayowaka.
27 Kwa maana Yehova anasema hivi: “Nchi yote itaachwa ukiwa,[a]
Lakini sitaiangamiza kabisa.
28 Kwa sababu hiyo nchi itaomboleza,[b]
Na juu mbingu zitakuwa na giza.[c]
Ni kwa sababu nimesema, nami nimeamua,
Nami sitabadili nia yangu,* wala sitaliacha jambo hilo.[d]
29 Kwa sababu ya sauti ya wapanda farasi na wapiga-mishale,
Jiji zima linakimbia.[e]
Wanaingia vichakani,
Nao wanapanda kwenye miamba.[f]
Kila jiji linaachwa,
Na hakuna mtu anayeishi humo.”
30 Sasa kwa kuwa umeangamizwa, utafanya nini?
Ulikuwa ukivaa nguo nyekundu,
Ukijipamba kwa mapambo ya dhahabu,
Na kupanua macho yako kwa kuyapaka rangi nyeusi.*
Lakini ulijirembesha bure,[g]
Kwa maana waliokutamani wamekukataa;
Sasa wanataka kukuua.[h]
31 Kwa maana nimesikia sauti kama ya mwanamke mgonjwa,
Maumivu kama ya mwanamke anayezaa mtoto wake wa kwanza,
Sauti ya binti ya Sayuni ambaye anaendelea kuhemahema kwa nguvu.
Anasema hivi akiinyoosha mikono yake:[a]
“Ole wangu, kwa maana nimechoka* kwa sababu ya wauaji!”

5 Tembeeni huku na huku katika barabara za Yerusalemu.
Tazameni pande zote mwone.
Tafuteni katika viwanja vyake vya jiji
Ikiwa mnaweza kumpata mtu anayetenda haki,[b]
Yeyote anayejitahidi kuwa mwaminifu,
Nami nitalisamehe jiji hilo.
2 Hata wakisema: “Kwa hakika kama Yehova anavyoishi!”
Bado wataapa kwa uwongo.[c]
3 Ee Yehova, je, macho yako hayatafuti uaminifu?[d]
Uliwapiga, lakini hawakusikia.*
Uliwaangamiza, lakini walikataa kukubali nidhamu.[e]
Walizifanya nyuso zao kuwa ngumu kuliko mwamba,[f]
Nao wakakataa kugeuka.[g]
4 Lakini nilisema moyoni: “Kwa hakika hawa ni watu wa hali ya chini.
Wanatenda kwa upumbavu, kwa sababu hawaijui njia ya Yehova,
Hukumu ya Mungu wao.

SURA YA 4
a Law 26:32; 2Nya 36:20, 21; Isa 6:11; Yer 10:22; Eze 33:28
b Isa 24:4; Yoe 1:10
c Isa 5:30; Yoe 2:30, 31
d 2Fa 23:26; Eze 24:14
e 2Fa 25:4
f Isa 2:19
g Eze 23:22, 26
h Omb 1:2

Safu ya 2
a Omb 1:17

SURA YA 5
b Eze 22:29; Mik 7:2
c Isa 48:1
d 2Nya 16:9
e 2Nya 28:20-22; Yer 2:30
f Zek 7:11
g Zb 50:17; Isa 42:24, 25; Eze 3:7; Sef 3:2

4:28 *Au “sitaghairi.” 4:30 *Au “wanja.”
4:31 *Au “nafsi yangu imechoka.” 5:3 *Tnn., “hawakudhoofika.”

5 Nitaenda kwa watu mashuhuri na kuzungumza nao,
Kwa maana lazima wameijua njia ya Yehova,
Hukumu ya Mungu wao.[a]
Lakini wote walikuwa wameivunja nira
Na kuvikata vizuizi."*
6 Ndiyo sababu simba kutoka msituni anawashambulia,
Mbwamwitu wa majangwa tambarare anaendelea kuwararua,
Chui anakaa macho kwenye majiji yao.
Kila mtu anayetoka humo anararuliwa vipandevipande.
Kwa maana makosa yao ni mengi;
Matendo yao ya ukosefu wa uaminifu ni mengi sana.[b]
7 Ninawezaje kukusamehe kwa jambo hili?
Wana wako wameniacha,
Nao wanaapa kwa kitu ambacho si Mungu.[c]
Nilitosheleza mahitaji yao,
Lakini waliendelea kufanya uzinzi,
Na kukusanyika katika nyumba ya kahaba.
8 Wao ni kama farasi wenye tamaa na uchu,
Kila mmoja anamlilia mke wa mwenzake.[d]
9 "Je, sipaswi kuwafanya wawajibike kwa sababu ya mambo haya?" asema Yehova.
"Je, sipaswi* kujilipizia kisasi dhidi ya taifa kama hili?"[e]

10 "Pandeni mshambulie matuta yake ya mizabibu na kuyaharibu,
Lakini msiyaharibu kabisa.[a]
Ondoeni machipukizi yake yanayoenea,
Kwa maana si ya Yehova.
11 Kwa sababu watu wa nyumba ya Israeli na watu wa nyumba ya Yuda
Wamenitendea kwa hila kabisa," asema Yehova.[b]
12 "Wamemkana Yehova, nao wanaendelea kusema,
'Hatafanya chochote.*[c]
Hatutapatwa na msiba wowote;
Hatutaona upanga wala njaa kali.'[d]
13 Manabii wamejaa upepo,
Na neno* halimo ndani yao.
Na iwe hivyo kwao!"
14 Kwa hiyo, Yehova, Mungu wa majeshi, anasema hivi:
"Kwa sababu watu hawa wanasema jambo hilo,
Ninayafanya maneno yangu kuwa moto kinywani mwako,[e]
Na watu hawa ndio kuni,
Nao utawateketeza."[f]
15 "Tazameni, ninaleta dhidi yenu taifa kutoka mbali,
Enyi watu wa nyumba ya Israeli,"[g] asema Yehova.
"Ni taifa linalodumu.
Ni taifa la zamani za kale,
Taifa ambalo lugha yake hamwijui,
Na hamwezi kuelewa wanachosema.[h]

5:5 *Tnn., "vifungo." 5:9 *Au "nafsi yangu haipaswi."

5:12 *Au labda, "Hayuko." 5:13 *Yaani, neno la Mungu.

SURA YA 5
a Mik 3:1
b Ezr 9:6; Isa 59:12; Eze 23:19
c Yos 23:6, 7; Yer 2:11; Yer 12:16; Sef 1:4, 5
d Eze 22:11
e Law 26:25; Yer 9:9; Yer 44:22; Nah 1:2

Safu ya 2
a Law 26:44; Yer 46:28
b Isa 48:8; Yer 3:20; Ho 5:7; Ho 6:7
c 2Nya 36:15, 16; Isa 28:15
d Yer 23:17
e Yer 1:9
f Yer 23:29
g Yer 1:15; Yer 4:16; Yer 25:9; Eze 7:24; Hab 1:6
h Kum 28:49, 50

16 Podo lao ni kama kaburi
lililo wazi;
Wote ni mashujaa.
17 Watakula mavuno yenu na
mkate wenu.[a]
Watawala wana wenu na
mabinti wenu.
Watayala makundi yenu na
mifugo yenu.
Wataila mizabibu yenu na
mitini yenu.
Watayaangamiza kwa upa-
nga majiji yenu yenye
ngome mnayoyatu-
maini.”

18 “Lakini hata katika siku
hizo,” asema Yehova, “sita-
waangamiza kabisa.[b] 19 Na
wakiuliza, ‘Kwa nini Yeho-
va Mungu wetu ametutendea
mambo haya yote?’ mtawaji-
bu, ‘Kama mlivyoniacha ili
kumtumikia mungu wa kigeni
katika nchi yenu, ndivyo mta-
kavyowatumikia wageni ka-
tika nchi isiyo yenu.’”[c]

20 Tangazeni jambo hili kati-
ka nyumba ya Yakobo,
Na kulitangaza Yuda, mki-
sema:
21 “Sikieni jambo hili, ninyi
watu wajinga na wasio
na akili:*[d]
Wana macho lakini hawa-
wezi kuona;[e]
Wana masikio lakini hawa-
wezi kusikia.[f]
22 ‘Je, hamniogopi mimi?’
asema Yehova,
‘Je, hampaswi kutetemeka
mbele zangu?
Mimi ndiye niliyeweka
mchanga kuwa mpaka
wa bahari,
Sheria inayodumu isiyowe-
za kukiukwa na bahari.
Ingawa mawimbi yake
yanasukasuka, hayawezi
kushinda;
Ingawa yananguruma,
bado hayawezi kuvuka.[a]
23 Lakini watu hawa wana
moyo mgumu unaoasi;
Wamegeuka kando na kui-
fuata njia yao wenyewe.[b]
24 Nao hawasemi moyoni
mwao:
“Sasa na tumwogope Ye-
hova Mungu wetu,
Yule anayeleta mvua kati-
ka majira yake,
Mvua ya vuli na mvua ya
masika,
Yule anayetulindia ma-
juma yaliyowekwa ya
mavuno.”[c]
25 Makosa yenu wenyewe
yalizuia mambo haya
yasije;
Dhambi zenu wenyewe
zimewanyima mambo
mema.[d]
26 Kwa maana kati ya watu
wangu kuna watu waovu.
Wanaendelea kuchungulia,
kama wawindaji wa nde-
ge wanapochutama.
Wanatega mtego hatari.
Wanawanasa watu.
27 Kama kizimba kilichojaa
ndege,
Ndivyo nyumba zao zili-
vyojaa udanganyifu.[e]
Ndiyo sababu wamekuwa
wenye nguvu na matajiri.
28 Wamenenepa na kuwa
laini;
Wanafurika uovu.
Hawawatetei mayatima ka-
tika kesi,[f]
Wanatafuta mafanikio yao
wenyewe;
Nao wanawanyima haki
maskini.’”[g]

5:21 *Tnn., “ninyi watu wajinga msio na moyo.”

SURA YA 5
a Law 26:16
b Yer 4:27
c Kum 4:27
Kum 28:48
Kum 29:24, 25
2Nya 7:21, 22
d Yer 4:22
e Isa 59:10
f Isa 6:9
Eze 12:2
Mt 13:13

Safu ya 2
a Ayu 38:8, 11
Zb 33:7
Met 8:29
b Zb 95:10
Yer 11:8
c Kum 11:14
d Kum 28:23, 24
Yer 3:3
e Amo 8:5
Mik 6:11, 12
f Isa 1:23
g Zb 82:2

29 “Je, sipaswi kuwafanya
wawajibike kwa sababu
ya mambo haya,” asema
Yehova.
“Je, sipaswi* kujilipizia ki-
sasi dhidi ya taifa kama
hili?
30 Jambo la kutisha na
kuchukiza limetokea
nchini:
31 Manabii wanatabiri uwo-
ngo,[a]
Nao makuhani wanakanda-
miza kwa mamlaka yao
wenyewe.
Na watu wangu wanape-
nda mambo yawe hivyo.[b]
Lakini mtafanya nini mwi-
sho ukifika?”

6 Kimbilieni usalama, enyi
wana wa Benjamini,
mbali na Yerusalemu.
Pigeni pembe[c] huko Te-
koa;[d]
Washeni ishara ya moto
Beth-hakeremu!
Kwa maana msiba unakuja
kutoka kaskazini, msiba
mkubwa.[e]
2 Binti ya Sayuni anafanana
na mwanamke mrembo
na mwororo.[f]
3 Wachungaji watakuja na
mifugo yao.
Watapiga mahema yao ku-
mzunguka pande zote,[g]
Kila mmoja akilisha mifu-
go anayotunza.[h]
4 “Jitayarisheni kupigana
vita naye!*
Simameni, tumshambulie
wakati wa adhuhuri!”
“Ole wetu, kwa maana
siku inakwisha,
Kwa maana vivuli vya jioni
vinarefuka!”
5 “Simameni, tumshambulie
usiku
Na kuiharibu minara yake
yenye ngome.”[a]
6 Kwa maana Yehova wa
majeshi anasema hivi:
“Kateni miti na mjenge
boma la kuzingira Yeru-
salemu.[b]
Yeye ni jiji ambalo lazima
liadhibiwe;*
Hamna lolote ndani
yake isipokuwa uka-
ndamizaji.[c]
7 Kama tangi linavyohifadhi
maji yake yakiwa baridi,
Ndivyo anavyohifadhi
uovu wake ukiwa baridi.
Ukatili na maangamizi ya-
nasikiwa ndani yake;[d]
Ugonjwa na tauni viko
mbele zangu daima.
8 Nakuonya, Ee Yerusalemu,
la sivyo nitakuacha* kwa
chuki;[e]
Nitakufanya uwe ukiwa,
nchi isiyo na wakaaji.”[f]
9 Yehova wa majeshi anase-
ma hivi:
“Watawaokota kikamilifu
Waisraeli watakaobaki
kama zabibu za mwisho
zilizo kwenye mzabibu.
Pitisha mkono wako tena
kama mtu anayekusanya
zabibu kwenye miza-
bibu.”
10 “Nitazungumza na nani na
kumwonya?
Ni nani atakayesikiliza?
Tazama! Masikio yao ya-
mezibwa* hivi kwamba
hawawezi kusikiliza.[g]
Tazama! Neno la Yehova

SURA YA 5
a Yer 14:14, Omb 2:14, Eze 13:6
b Isa 30:10, Yoh 3:19

SURA YA 6
c Yer 4:5
d 2Nya 11:5, 6, Amo 1:1
e Yer 1:14, Yer 10:22
f Isa 3:16
g 2Fa 25:1
h Yer 4:16, 17

Safu ya 2
a 2Nya 36:17, 19, Amo 2:5
b Eze 21:21, 22
c 2Fa 21:16, Eze 7:23
d Eze 7:11, Mik 2:2
e Eze 23:18
f Law 26:34, Yer 9:11
g Isa 6:10, Mdo 7:51

5:29 * Au “nafsi yangu haipaswi.” 6:4 * Tnn., “Takaseni vita dhidi yake.”

6:6 * Au “liwajibishwe.” 6:8 * Au “nafsi yangu itakuacha.” 6:10 * Tnn., “Sikio lao halijatahiriwa.”

limekuwa kitu wanacho-
kidharau;[a]
Hawapendezwi nalo.
11 Basi nimejawa na ghadha-
bu ya Yehova,
Nami nimechoka kuizuia
ndani yangu."[b]
"Imwage juu ya mtoto aliye
barabarani,[c]
Juu ya vikundi vya vijana
waliokusanyika pamoja.
Wote watakamatwa, mwa-
namume pamoja na mke
wake,
Wazee pamoja na walio-
zeeka sana.*[d]
12 Watu wengine watapewa
nyumba zao,
Pamoja na mashamba yao
na wake zao.[e]
Kwa maana nitaunyoosha
mkono wangu dhidi ya
wakaaji wa nchi," asema
Yehova.
13 "Kwa maana kuanzia mdo-
go zaidi mpaka mkubwa
zaidi, kila mmoja anaji-
patia faida isiyo ya haki;[f]
Kuanzia nabii mpaka
kuhani, kila mmoja ana-
tenda kwa ulaghai.[g]
14 Nao wanajaribu kuponya
kijuujuu jeraha* la watu
wangu, wakisema,
'Kuna amani! Kuna amani!'
Wakati hakuna amani.[h]
15 Je, wanaona aibu kwa
sababu ya mambo yana-
yochukiza waliyotenda?
Hawaoni aibu hata kidogo!
Hata hawajui jinsi ya kufe-
dheheka![i]
Basi wataanguka miongoni
mwa wale walioanguka.
Nitakapowaadhibu wataji-
kwaa," asema Yehova.

16 Yehova anasema hivi:
"Simameni kwenye maku-
tano ya barabara mwone.
Ulizeni kuhusu barabara
za zamani za kale,
Ulizeni mahali ilipo njia
nzuri, nanyi mtembee
ndani yake,[a]
Nanyi mtajipumzisha."*
Lakini wanasema: "Hatu-
tatembea kwenye njia
hiyo."[b]
17 "Nami nikawaweka
walinzi[c] waliosema,
'Isikilizeni sauti ya pe-
mbe!'"[d]
Lakini wakasema: "Hatu-
taisikiliza."[e]
18 "Kwa hiyo sikieni, enyi
mataifa!
Nawe ujue, Ee kusanyiko,
Jambo litakalowapata.
19 Sikiliza, Ee dunia!
Ninawaletea msiba watu
hawa[f]
Kama matunda ya mipa-
ngo yao,
Kwa maana hawakuyasiki-
liza maneno yangu
Nao waliikataa sheria* ya-
ngu."
20 "Ninafaidikaje mnapoleta
ubani kutoka Sheba
Na utete wenye manukato
kutoka nchi ya mbali?
Dhabihu zenu nzima za ku-
teketezwa hazikubaliki,
Na dhabihu zenu hazinipe-
ndezi."[g]
21 Kwa hiyo Yehova anasema
hivi:
"Ninawawekea watu hawa
vikwazo,
Nao watajikwaa juu yake,
Akina baba na wana pia,

SURA YA 6
a 2Nya 36:15, 16; Yer 20:8
b Yer 20:9
c Yer 18:21
d Eze 9:6
e Kum 28:30; Yer 8:10; Omb 5:11; Sef 1:13
f Eze 22:12
g Yer 2:8; Yer 8:10-12; Yer 23:11; Mik 3:5, 11; Sef 3:4
h Yer 14:13; Yer 23:16, 17; Eze 13:10; 1Th 5:3
i Yer 3:3

Safu ya 2
a Isa 30:21
b Yer 18:15
c Yer 25:4; Eze 3:17; Hab 2:1
d Isa 58:1
e Zek 7:11
f Kum 4:25, 26; Da 9:12
g Isa 1:11; Isa 66:3; Yer 7:21; Amo 5:21

6:11 *Tnn., "wale waliojaa siku." 6:14 *Au "jeraha la kuvunjika."
6:16 *Au "mtazipumzisha nafsi zenu." 6:19 *Au "waliyakataa mafundisho."

Jirani na mwenzake,
Nao wataangamia wote."[a]
22 Yehova anasema hivi:
"Tazama! Watu wanakuja
kutoka nchi ya kaskazini,
Na taifa kubwa litaa-
mshwa kutoka sehemu
za mbali zaidi za dunia.[b]
23 Watashika upinde na
mkuki.
Ni wakatili na hawatakuwa
na huruma.
Sauti yao itanguruma
kama bahari,
Nao wanapanda farasi.[c]
Wanajipanga kivita dhidi
yako kama mwanamume
wa vita, Ee binti ya Sa-
yuni."
24 Tumesikia habari zake.
Mikono yetu imelegea.[d]
Taabu imetushika,
Maumivu kama ya* mwa-
namke anayezaa.[e]
25 Usiende shambani,
Wala usitembee baraba-
rani,
Kwa maana adui ana upa-
nga;
Kuna hofu kila upande.
26 Ee binti ya watu wangu,
Vaa nguo za magunia[f] na
ugaegae katika majivu.
Omboleza kana kwamba
unamwombolezea mwa-
na wa pekee, kwa kilio
cha uchungu,[g]
Kwa maana mwangamizaji
atatushambulia kwa
ghafla.[h]
27 "Nimekufanya wewe*
kuwa mpimaji wa madini
miongoni mwa watu
wangu,
Mtu anayefanya uchunguzi
kamili;
Unapaswa kuangalia na
kuchunguza njia yao.
28 Wote ni watu wakaidi
kabisa,[a]
Wanaotembea huku na
huku wakichongea.[b]
Wao ni kama shaba na
chuma;
Wote wamepotoka.
29 Vifaa vya kuvukuta vi-
meunguzwa.
Risasi inatoka kwenye
moto wao.
Mtu anaendelea kuwasafi-
sha sana lakini anafanya
kazi ya bure,[c]
Na wale wabaya hawajate-
ngwa.[d]
30 Hakika watu watawaita fe-
dha iliyokataliwa,
Kwa maana Yehova ame-
wakataa."[e]

7 Hili ndilo neno lililomjia
Yeremia kutoka kwa Yeho-
va, likisema: 2 "Simama ka-
tika lango la nyumba ya Yeho-
va nawe utangaze hapo uju-
mbe huu, 'Sikieni neno la Ye-
hova ninyi watu wote wa
Yuda mnaoingia katika mala-
ngo haya ili kumwinamia
Yehova. 3 Yehova wa maje-
shi, Mungu wa Israeli, anase-
ma hivi: "Rekebisheni njia
zenu na matendo yenu, nami
nitawaruhusu mwendelee ku-
kaa mahali hapa.[f] 4 Msiya-
tumaini maneno ya udanga-
nyifu na kusema, 'Hili ni* he-
kalu la Yehova, hekalu la Ye-
hova, hekalu la Yehova!'[g]
5 Mkirekebisha kikweli njia
zenu na matendo yenu; mki-
tekeleza haki kikweli kati ya
mtu na jirani yake;[h] 6 msipo-
wakandamiza wakaaji wageni,

6:24 * Tnn., "Uchungu wa kuzaa kama wa." 6:27 * Yaani, Yeremia.

7:4 * Tnn., "Haya ni," yaani majengo yote ya hekalu.

SURA YA 6
a 2Nya 36:17; Omb 2:21
b Yer 1:14; Yer 25:9
c Hab 1:8
d Eze 21:7
e Yer 4:31
f Yer 4:8
g Omb 1:2, 16
h Yer 15:8

Safu ya 2
a Isa 30:1; Isa 48:4; Yer 5:23
b Yer 9:4
c Yer 9:7; Eze 22:20
d Eze 24:13
e Yer 14:19; Omb 5:22

SURA YA 7
f Yer 26:13
g Mik 3:11
h Yer 21:12; Yer 22:3

mayatima,* na wajane;[a] msi-
pomwaga damu isiyo na hatia
mahali hapa; na msipoifuata
miungu mingine na kujiletea
madhara;[b] **7** basi nitawaru-
husu mwendelee kukaa maha-
li hapa, katika nchi niliyowapa
mababu zenu daima.”’”*

**8** “Lakini mnayatumaini
maneno ya udanganyifu[c]—ha-
yatawaletea faida yoyote.
**9** Je, mnaweza kuiba,[d] kuua,
kufanya uzinzi, kuapa kwa
uwongo,[e] kumtolea dhabihu*
Baali,[f] na kuifuata miungu mi-
ngine ambayo hamkuijua,
**10** kisha mje na kusimama
mbele zangu katika nyumba
hii inayoitwa kwa jina langu
na kusema, ‘Tutaokolewa,’ il-
hali mnafanya mambo hayo
yote yanayochukiza? **11** Je,
nyumba hii inayoitwa kwa jina
langu imekuwa pango la wa-
nyang’anyi machoni penu?[g] Ni-
mejionea jambo hilo,” asema
Yehova.

**12** “‘Hata hivyo, sasa ne-
ndeni mahali pangu huko Shi-
lo,[h] ambapo mwanzoni nilifa-
nya jina langu likae,[i] na kuona
nilivyopafanya kwa sababu ya
uovu wa watu wangu Waisrae-
li.[j] **13** Lakini mliendelea ku-
fanya mambo hayo yote,’ ase-
ma Yehova, ‘na ingawa nilizu-
ngumza nanyi tena na tena,*
hamkusikiliza.[k] Niliendelea
kuwaita, lakini hamkujibu.[l]
**14** Ndivyo nitakavyoitendea
nyumba inayoitwa kwa jina la-
ngu,[m] ambayo mnaitumaini,[n]
na mahali hapa ambapo nili-
wapa ninyi na mababu zenu,
kama nilivyoitendea Shilo.[o]
**15** Nitawatupa kutoka mbe-
le za macho yangu, kama nili-
vyowatupa ndugu zenu wote,
wazao wote wa Efraimu.’[a]

**16** “Lakini wewe, usisali
kwa ajili ya watu hawa. Usipa-
ze kilio wala kusali wala kuni-
sihi kwa ajili yao,[b] kwa maa-
na sitakusikiliza.[c] **17** Je, hu-
oni mambo wanayofanya kati-
ka majiji ya Yuda na kwenye
barabara za Yerusalemu?
**18** Wana wanakusanya kuni,
akina baba wanawasha moto,
na wake wanakanda unga ili
kumwokea Malkia wa Mbingu-
ni*[d] keki za dhabihu, nao wa-
naimiminia miungu mingine
matoleo ya kinywaji ili wani-
kasirishe.[e] **19** ‘Lakini je, ni
mimi wanayeniumiza?’* auliza
Yehova. ‘Je, hawajiumizi wao
wenyewe, kwa aibu yao we-
nyewe?’[f] **20** Kwa hiyo Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yehova
anasema, ‘Tazama! Hasira ya-
ngu na ghadhabu yangu zi-
tamwagwa mahali hapa,[g] juu
ya mwanadamu na mnyama,
juu ya miti ya shambani na
mazao ya ardhi; itateketeza
na haitazimwa.’[h]

**21** “Yehova wa majeshi, Mu-
ngu wa Israeli, anasema,
‘Endeleeni, ongezeni dhabi-
hu zenu nzima za kutekete-
zwa kwenye dhabihu zenu nyi-
ngine, na mle nyama hizo ni-
nyi wenyewe.[i] **22** Kwa maa-
na siku niliyowatoa mababu
zenu nchini Misri, sikuwaa-
mbia wala kuwaamuru kuhu-
su dhabihu nzima za kuteke-
tezwa na dhabihu nyingine.[j]
**23** Lakini niliwaamuru hivi:
“Tiini sauti yangu, nami ni-
takuwa Mungu wenu, nanyi

**SURA YA 7**

a Kum 24:17; Zb 82:3; Zek 7:9, 10; Yak 1:27
b Kum 8:19
c Isa 30:10; Yer 5:31; Yer 14:14
d Isa 3:14; Mik 2:2
e Yer 5:2
f Yer 11:13
g Mt 21:13; Mk 11:17; Lu 19:45, 46
h Yos 18:1
i Kum 12:5, 11
j 1Sa 4:11; Zb 78:60; Yer 26:6, 9
k 2Nya 36:15, 16; Yer 25:3, 4
l Isa 65:12
m 2Fa 25:8, 9
n Yer 7:4
o 1Sa 4:10, 11; Zb 78:60; Yer 26:4, 6; Omb 2:7

**Safu ya 2**

a 2Fa 17:22, 23
b Kut 32:9, 10; Yer 11:14
c Yer 15:1
d Yer 44:17
e Isa 57:6; Yer 19:13; Eze 20:28
f Da 9:7
g Omb 2:3
h 2Fa 22:17; Yer 17:27
i Isa 1:11; Yer 6:20; Ho 8:13; Amo 5:21
j 1Sa 15:22; Ho 6:6

---

**7:6** *Au “watoto wasio na baba.” **7:7** *Au “tangu milele mpaka milele.” **7:9** *Au “moshi wa dhabihu.” **7:13** *Tnn., “niliamka mapema na kuzungumza.”

**7:18** *Jina la mungu wa kike aliyeabudiwa na Waisraeli waasi imani; huenda ni mungu wa kike wa uzazi. **7:19** *Au “wanayenikasirisha; wanayenichokoza.”

mtakuwa watu wangu.[a] Ni la-
zima mtembee katika njia yote
ninayowaamuru, ili mambo
yawaendee vema.”’[b] **24** Laki-
ni hawakusikiliza wala kute-
ga sikio lao;[c] badala yake wa-
litembea katika mipango
yao* wenyewe, wakifuata
kwa ukaidi moyo wao mwo-
vu,[d] nao wakarudi nyuma,
badala ya kwenda mbele,
**25** tangu siku ambayo maba-
bu zenu walitoka nchini Misri
mpaka leo hii.[e] Basi nikaende-
lea kuwatuma kwenu watumi-
shi wangu wote manabii, ni-
likuwa nikiwatuma kila siku,
tena na tena.*[f] **26** Lakini
walikataa kunisikiliza, nao ha-
wakutega sikio lao.[g] Badala
yake, walikuwa wakaidi,* nao
walitenda mambo mabaya zai-
di kuliko mababu zao!

**27** “Utawaambia maneno
haya yote,[h] lakini hawatakusi-
kiliza; utawaita, lakini hawa-
takujibu. **28** Nawe utawaa-
mbia, ‘Hili ndilo taifa ambalo
halikuitii sauti ya Yehova Mu-
ngu wao, nao walikataa kuku-
bali nidhamu. Uaminifu ume-
toweka na hata hautajwi mio-
ngoni mwao.’*[i]

**29** “Nyoa nywele zako
ambazo hazijanyolewa,* nawe
uzitupe, na uimbe wimbo wa
huzuni# juu ya vilima vitupu,
kwa maana Yehova amekika-
taa na atakiacha kizazi hiki
ambacho kimemkasirisha.
**30** ‘Kwa maana watu wa Yuda
wametenda maovu machoni
pangu,’ asema Yehova. ‘Wa-
meziweka sanamu zao zinazo-
chukiza katika nyumba amba-
yo imeitwa kwa jina langu, ili
kuitia unajisi.[a] **31** Wameje-
nga mahali pa juu pa Tofethi,
palipo katika Bonde la Mwana
wa Hinomu,*[b] ili kuwateketе-
za motoni wana wao na mabi-
nti wao,[c] jambo ambalo sikua-
muru na ambalo hata halija-
wahi kamwe kuingia moyoni
mwangu.’#[d]

**32** “‘Kwa hiyo tazama! siku
zinakuja,’ asema Yehova, ‘wa-
kati ambapo bonde hilo ha-
litaitwa tena Tofethi au
Bonde la Mwana wa Hinomu*
bali Bonde la Mauaji. Wa-
tawazika wafu katika Tofe-
thi hivi kwamba hakutaku-
wa na nafasi zaidi.[e] **33** Na
maiti za watu hawa zitakuwa
chakula cha ndege wa angani
na cha wanyama wa duniani,
na hakuna mtu atakayewafu-
kuza.[f] **34** Nitaikomesha sau-
ti ya furaha na sauti ya sha-
ngwe, sauti ya bwana harusi
na sauti ya bibi harusi,[g] katika
majiji ya Yuda na katika bara-
bara za Yerusalemu, kwa maa-
na nchi itakuwa magofu.’”[h]

**8** “Wakati huo,” asema Ye-
hova, “mifupa ya wafal-
me wa Yuda, mifupa ya wa-
kuu wake, mifupa ya maku-
hani, mifupa ya manabii, na
mifupa ya wakaaji wa Yeru-
salemu itatolewa katika maka-
buri yao. **2** Itatandazwa jua-
ni na mbele ya mwezi na kwa
jeshi lote la mbinguni amba-
lo wamelipenda na kulitumi-
kia na kulifuata na kulitafu-
ta na kuliinamia.[i] Haitakusa-
nywa, wala haitazikwa. Itaku-
wa kama mbolea juu ya
ardhi.”[j]

---

**7:24** * Au “ushauri wao.” **7:25** * Tnn., “kila siku niliamka mapema na kuwatuma.” **7:26** * Tnn., “waliifanya shingo yao iwe ngumu.” **7:28** * Tnn., “umekatwa kutoka kinywani mwao.” **7:29** * Au “ambazo zimewekwa wakfu.” # Au “wimbo wa maombolezo.”

**7:31, 32** * Angalia Kamusi, uku. 2012, “Gehena.” **7:31** # Au “sijawahi kamwe kulifikiria.”

---

**SURA YA 7**
*a* Kut 19:5; Law 26:3, 12
*b* Kum 5:29
*c* Kut 32:8
*d* Ho 4:16; Zek 7:12
*e* Kum 9:7; 1Sa 8:8
*f* 2Fa 17:13; 2Nya 36:15; Ne 9:17, 30; Yer 25:4
*g* 2Nya 33:10; Yer 25:3
*h* Yer 26:2; Eze 2:7
*i* Yer 5:1; Mik 7:2

**Safu ya 2**
*a* 2Fa 21:1, 4; 2Nya 33:1, 4; Yer 23:11; Yer 32:34
*b* Yos 15:8, 12
*c* Kum 12:29-31; 2Fa 17:17; 2Nya 28:1, 3; 2Nya 33:1, 6; Eze 20:31
*d* Law 18:21; Law 20:3; Yer 19:5, 6; Yer 32:35
*e* Yer 19:11; Eze 6:4, 5
*f* Kum 28:26; Zb 79:2; Yer 16:4
*g* Isa 24:8; Yer 25:10
*h* Law 26:33; Isa 1:7; Isa 6:11

**SURA YA 8**
*i* Kum 4:19; 2Fa 17:16; 2Fa 21:1, 3; Yer 19:13; Eze 8:16; Sef 1:4, 5
*j* Yer 16:4

3 “Na wale watakaobaki na kuokoka wa familia hii yenye uovu watachagua kifo badala ya uhai katika sehemu zote ambazo nitawatawanya,” asema Yehova wa majeshi.

4 “Nawe unapaswa kuwaambia, ‘Yehova anasema hivi:

“Je, wataanguka na wasisimame tena?
Mtu akigeuka, je, yule mwingine hatageuka pia?
5 Kwa nini watu hawa, Yerusalemu, wanakosa uaminifu kwa ukosefu wa uaminifu unaodumu?
Wanashika kwa nguvu udanganyifu;
Wanakataa kugeuka.[a]
6 Nilitega sikio na kuendelea kusikiliza, lakini mazungumzo yao hayakuwa mazuri.
Hakuna mtu aliyetubu uovu wake au kuuliza, ‘Nimefanya nini?’[b]
Kila mmoja anarudi tena na tena kwenye njia inayopendwa na wengi, kama farasi anayekimbia kasi kuingia vitani.
7 Hata korongo angani anajua majira yake;*
Njiwa tetere na mbayuwayu na teleka# hawachelewi kurudi.△
Lakini watu wangu hawaelewi hukumu ya Yehova.”’[c]
8 ‘Mnawezaje kusema: “Tuna hekima, nasi tuna sheria* ya Yehova”?
Kwa hakika, kalamu ya uwongo#[d] ya waandishi imetumiwa kuandika uwongo tu.
9 Wenye hekima wameaibishwa.[a]
Wameogopa nao watashikwa.
Tazama! Wamelikataa neno la Yehova,
Nao wana hekima gani?
10 Basi nitawapa wanaume wengine wake zao,
Na mashamba yao nitawapa wamiliki wengine;[b]
Kwa maana kuanzia mdogo zaidi mpaka mkubwa zaidi, kila mmoja anajipatia faida isiyo ya haki;[c]
Kuanzia nabii mpaka kuhani, kila mmoja anatenda kwa ulaghai.[d]
11 Nao wanajaribu kuponya kijuujuu jeraha* la binti ya watu wangu, wakisema,
“Kuna amani! Kuna amani!”
Wakati hakuna amani.[e]
12 Je, wanaona aibu kwa sababu ya mambo yenye kuchukiza waliyotenda?
Hawaoni aibu hata kidogo!
Hata hawajui jinsi ya kufedheheka![f]
Basi wataanguka kati ya wale walioanguka.
Nitakapowaletea adhabu watajikwaa,”[g] asema Yehova.
13 ‘Nitakapowakusanya, nitawamaliza,’ asema Yehova.
‘Hakutakuwa na zabibu zitakazobaki kwenye mzabibu, wala tini kwenye mtini, na majani yatanyauka.

8:7 *Au “nyakati zake zilizowekwa.” #Au labda, “korongo.” △Au “kuhama.”
8:8 *Au “mafundisho.” #Au “udanganyifu.”
8:11 *Au “jeraha la kuvunjika.”

SURA YA 8
a Yer 5:3
b Yer 5:1
c Isa 1:3
d Isa 8:1

Safu ya 2
a Isa 29:14
b Kum 28:30 Sef 1:13
c Isa 56:11 Eze 33:31 Mik 3:11
d Yer 5:31 Yer 6:12-15 Yer 27:9 Omb 2:14 Eze 22:28
e Yer 23:16, 17 Eze 13:10
f Yer 3:3
g Yer 23:12

Nao watapoteza kile nilichowapa.’”
14 “Kwa nini tunaketi hapa?
Tukusanyikeni pamoja tuingie katika majiji yenye ngome[a] na kuangamia humo.
Kwa maana Yehova Mungu wetu atatuangamiza,
Naye anatupatia maji yenye sumu tunywe,[b]
Kwa sababu tumemtendea Yehova dhambi.
15 Tulitumaini kupata amani, lakini hakuna jambo lolote jema lililokuja,
Wakati wa kuponywa, lakini kuna hofu![c]
16 Mikoromo ya farasi wake inasikika kutoka Dani.
Kwa sababu ya mlio wa farasi dume wake,
Nchi nzima inatetemeka.
Wanaingia na kuinyafua nchi na kila kitu kilichomo,
Jiji na wakaaji wake.”
17 “Kwa maana ninawatuma nyoka kati yenu,
Nyoka wenye sumu wasioweza kuchezeshwa,
Nao hakika watawauma,” asema Yehova.
18 Huzuni yangu haiwezi kuponywa;
Moyo wangu ni mgonjwa.
19 Kutoka nchi ya mbali kuna kilio cha kuomba msaada
Kutoka kwa binti ya watu wangu:
“Je, Yehova hayuko Sayuni?
Au je, mfalme wake hayuko ndani yake?”
“Kwa nini wamenikasirisha kwa sanamu zao za kuchongwa,
Kwa miungu yao ya kigeni ya ubatili?”
20 “Mavuno yamepita, kiangazi kimeisha,
Lakini hatujaokolewa!”
21 Nimevunjwavunjwa kwa sababu ya jeraha* la binti ya watu wangu;[a]
Nimehuzunika.
Nimepatwa na mshtuko.
22 Je, hakuna zeri* kule Gileadi?[b]
Au, je, hakuna mponyaji# huko?[c]
Kwa nini binti ya watu wangu hajaponywa?[d]

9 Laiti kichwa changu kingekuwa maji,
Na macho yangu chemchemi ya machozi![e]
Ndipo ningelia usiku na mchana
Kwa ajili ya watu wangu waliouawa.
2 Laiti ningepata mahali ambapo wasafiri hulala nyikani!
Ndipo ningewaacha watu wangu na kwenda mbali nao,
Kwa maana wote ni wazinzi,[f]
Kundi la watu wenye hila.
3 Wanaupinda ulimi wao kama upinde;
Uwongo, badala ya uaminifu, umeenea nchini.[g]
“Wanatoka uovu hadi uovu zaidi,
Nao hawanisikilizi,”[h] asema Yehova.
4 “Kila mtu, jihadhari na jirani yako,
Wala usimwamini hata ndugu yako.

SURA YA 8
a Yer 4:5
b Yer 9:15; Yer 23:15; Omb 3:19
c Yer 4:10; Yer 14:19

Safu ya 2
a Yer 4:19, 20; Yer 14:17
b Mwa 37:25
c Yer 30:12, 13
d Yer 30:17; Yer 33:4, 6

SURA YA 9
e Isa 22:4; Yer 13:17
f Yer 5:7; Yer 23:10
g Isa 59:3
h Yer 4:22

8:21 *Au “jeraha la kuvunjika.” 8:22 *Au “mafuta yanayotuliza.” #Au “tabibu.”

Kwa maana kila ndugu ni
msaliti,[a]
Na kila jirani ni mcho-
ngezi.[b]
5 Kila mtu anamdanganya ji-
rani yake,
Na hakuna yeyote anaye-
sema ukweli.
Wameufundisha ulimi wao
kusema uwongo.[c]
Wanajichosha kwa kufa-
nya makosa.
6 Unaishi katikati ya uda-
nganyifu.
Katika udanganyifu wao
walikataa kunijua mimi,"
asema Yehova.
7 Kwa hiyo Yehova wa maje-
shi anasema hivi:
"Nitawayeyusha na kuwa-
jaribu,[d]
Kwa maana ni nini
kingine ninachoweza
kumtendea binti ya watu
wangu?
8 Ulimi wao ni mshale
unaoua na kusema uda-
nganyifu.
Kwa kinywa chake mtu
anazungumza na jirani
yake kuhusu amani,
Lakini ndani anamvizia."
9 "Je, sipaswi kuwafanya
wawajibike kwa sababu
ya mambo haya?" asema
Yehova.
"Je, sipaswi* kujilipizia ki-
sasi dhidi ya taifa kama
hili?[e]
10 Nitalia na kuiombolezea
milima
Na kuimba wimbo wa
huzuni* kwa ajili ya mali-
sho ya nyikani,
Kwa maana yametekete-
zwa hivi kwamba hakuna
mwanadamu anayepita
humo,
Na sauti ya mifugo haisi-
kiwi.
Ndege wa angani na
wanyama wamekimbia;
wametoweka.[a]
11 Nitalifanya Yerusalemu
kuwa rundo la mawe,[b]
mapango ya mbwa-
mwitu,[c]
Nami nitayafanya majiji ya
Yuda yawe ukiwa, bila
mkaaji.[d]
12 Ni nani mwenye hekima ya
kutosha kuelewa jambo
hili?
Kinywa cha Yehova kime-
zungumza na nani, ili
atangaze jambo hilo?
Kwa nini nchi imeanga-
mia?
Kwa nini imeteketezwa
kama nyika,
Hivi kwamba hakuna mtu
anayepita humo?"

13 Yehova akajibu: "Kwa
sababu wameikataa sheria*
yangu niliyowapa, na kwa sa-
babu hawajaifuata na kutii
sauti yangu.
14 Badala yake,
walifuata kwa ukaidi mioyo
yao wenyewe,[e] na kuzifuata
sanamu za Baali, kama baba
zao walivyowafundisha ku-
fanya.[f]
15 Kwa hiyo, Yehova
wa majeshi, Mungu wa Israeli,
anasema hivi: 'Tazama, nina-
wafanya watu hawa wale pa-
kanga, nami nitawafanya wa-
nywe maji yenye sumu.[g]
16 Nitawatawanya kati ya
mataifa ambayo wao na baba
zao hawajayajua,[h] nami nita-
tuma upanga uwafuate mpa-
ka nitakapowaangamiza ka-
bisa.'[i]

SURA YA 9
a Yer 12:6; Mik 7:2, 5
b Yer 6:28; Eze 22:9
c Zb 50:19; Mik 6:12
d Isa 1:25; Isa 48:10
e Yer 5:9, 29

Safu ya 2
a Yer 4:25; Sef 1:3
b Zb 79:1; Yer 26:18
c Yer 10:22
d Yer 4:27; Yer 25:11; Yer 32:43
e Yer 7:24
f Amu 3:7; 1Sa 12:10; Ho 11:2
g Yer 8:14; Yer 23:15; Omb 3:15, 19
h Law 26:33; Kum 28:64; Zb 106:27; Zek 7:14
i Yer 29:17; Eze 5:2

9:9 *Au "nafsi yangu haipaswi." 9:10 *Au "wimbo wa maombolezo."

9:13 *Au "wameyakataa mafundisho."

**17** Yehova wa majeshi anasema hivi:
‘Tendeni kwa uelewaji.
Waiteni wanawake wanaoimba nyimbo za huzuni,*[a]
Nanyi waiteni wanawake stadi waje,
**18** Ili waje haraka na kutuombolezea,
Ili macho yetu yabubujike machozi
Na kope zetu zitiririke maji.[b]
**19** Kwa maana sauti ya maombolezo imesikika kutoka Sayuni:[c]
“Jinsi tulivyoangamizwa!
Jinsi aibu yetu ilivyo nyingi!
Kwa maana tumeiacha nchi, nao wamezibomoa nyumba zetu.”[d]
**20** Enyi wanawake, sikieni neno la Yehova.
Sikio lenu na lipokee neno la kinywa chake.
Wafundisheni mabinti wenu maombolezo haya,
Na mfundishane wimbo huu wa huzuni.*[e]
**21** Kwa maana kifo kimeingia kupitia madirisha yetu;
Kimeingia ndani ya minara yetu yenye ngome
Ili kuwaondoa watoto barabarani
Na vijana kwenye viwanja vya jiji.’[f]
**22** Sema, ‘Yehova anasema hivi:
“Maiti za watu zitaanguka kama mbolea juu ya ardhi shambani,
Kama safu ya miganda ya nafaka iliyotoka kukatwa na mvunaji,
Bila mtu wa kuikusanya.”’”[a]
**23** Yehova anasema hivi:
“Mtu mwenye hekima asijigambe kwa sababu ya hekima yake;[b]
Mtu mwenye nguvu asijigambe kwa sababu ya nguvu zake;
Na tajiri asijigambe kwa sababu ya utajiri wake.”[c]
**24** “Lakini yule anayejigamba na ajigambe* kwa jambo hili:
Kwamba ana ufahamu na ujuzi kunihusu,[d]
Kwamba mimi ni Yehova,
Ninayetenda kwa upendo mshikamanifu, haki, na uadilifu duniani,[e]
Kwa maana ninapendezwa na mambo hayo,”[f] asema Yehova.

**25** “Tazama! Siku zinaku-
ja,” asema Yehova, “nami ni-
tamwadhibu* kila mtu aliye-
tahiriwa lakini bado hajata-
hiriwa,[g] **26** yaani, Misri[h] na
Yuda[i] na Edomu[j] na Waamo-
ni[k] na Moabu[l] na wale wote
wanaonyoa nywele pembeni
mwa vichwa vyao ambao wa-
nakaa nyikani;[m] kwa maa-
na mataifa yote hayajatahiri-
wa, na watu wote wa nyumba
ya Israeli hawajatahiriwa mo-
yoni.”[n]

**10** Sikieni neno ambalo Ye-
hova amesema dhidi
yenu, enyi watu wa nyumba
ya Israeli. **2** Yehova anase-
ma hivi:
“Msijifunze njia ya mataifa,[o]
Wala msihofu ishara za mbinguni

SURA YA 9
a 2Nya 35:25
b Yer 6:26; Yer 14:17
c Yer 4:31; Eze 7:16; Mik 1:8, 9
d Omb 4:15; Mik 2:10
e Isa 29:2; Yer 7:29
f 2Nya 36:17; Yer 6:11

Safu ya 2
a Isa 5:25; Yer 16:3, 4
b Isa 5:21
c Kum 8:12-14; Kum 8:17, 18
d 1Ko 1:31; 2Ko 10:17
e Kut 34:6; Zb 89:14
f Zb 99:4; Ho 6:6; Mik 6:8; Mik 7:18
g Amo 3:1, 2
h Isa 19:1; Eze 29:2
i Isa 1:1
j Yer 27:2, 3; Eze 32:29; Oba 1
k Yer 49:1; Eze 25:2
l Isa 15:1; Yer 48:1
m Yer 25:17, 23; Yer 49:32
n Law 26:41; Yer 4:4

SURA YA 10
o Law 18:3, 30; Law 20:23; Kum 12:30

**9:17** * Au “nyimbo za maombolezo.” **9:20** * Au “wimbo huu wa maombolezo.”
**9:24** * Au “anayejisifu na ajisifu.” **9:25** * Au “nitamfanya awajibike.”

Kwa sababu mataifa yana-
zihofu.[a]
3 Kwa maana desturi za ma-
taifa ni udanganyifu.*
Ni mti tu wa msituni ulio-
katwa,
Uliochongwa kwa mikono
ya fundi kwa kifaa
chake.#[b]
4 Wanaupamba kwa fedha
na dhahabu[c]
Wanaupigilia misumari
kwa nyundo ili usia-
nguke.[d]
5 Kama sanamu ya kufuku-
za ndege katika shamba
la matango, haziwezi ku-
zungumza;[e]
Lazima zibebwe, kwa maa-
na haziwezi kutembea.[f]
Msiziogope kwa maana ha-
ziwezi kuwadhuru,
Wala haziwezi kufanya
jambo lolote jema."[g]
6 Hakuna yeyote aliye kama
wewe, Ee Yehova.[h]
Wewe ni mkuu, na jina
lako ni kuu na lenye
nguvu.
7 Ni nani asiyepaswa ku-
kuogopa, Ee Mfalme wa
mataifa,[i] kwa maana ni
jambo linalofaa;
Kwa sababu kati ya watu
wote wenye hekima wa
mataifa na kati ya falme
zao zote,
Hakuna yeyote yule aliye
kama wewe.[j]
8 Wote hawatumii akili nao
ni wajinga.[k]
Mafundisho kutoka kwa
mti ni udanganyifu*
mtupu.[l]
9 Mabamba ya fedha hule-
twa kutoka Tarshishi[a] na
dhahabu kutoka Ufazi,
Kazi ya fundi, ya mikono
ya mhunzi.
Mavazi yao ni nyuzi za
bluu na sufu ya zamba-
rau.
Vyote hutengenezwa na
wafanyakazi stadi.
10 Lakini kwa kweli Yehova
ni Mungu.
Yeye ndiye Mungu aliye
hai[b] na Mfalme wa
milele.[c]
Kwa sababu ya ghadhabu
yake dunia itatetemeka,[d]
Na hakuna taifa litakalo-
stahimili shutuma yake.
11 * Waambieni hivi:
"Miungu ambayo haikuu-
mba mbingu na dunia
Itaangamia kutoka duniani
na kutoka chini ya hizi
mbingu."[e]
12 Yeye ndiye Muumba wa
dunia kwa nguvu zake,
Yule aliyeiimarisha ardhi
inayozaa kwa hekima
yake[f]
Na aliyezitandaza mbingu
kwa uelewaji wake.[g]
13 Anapofanya sauti yake isi-
kike,
Maji yaliyo mbinguni husu-
kasuka,[h]
Naye huyafanya mawingu
yapande* kutoka kwenye
miisho ya dunia.[i]
Hutengeneza radi# kwa
ajili ya mvua,
Naye huutoa upepo katika
maghala yake.[j]
14 Kila mtu anatenda bila ku-
tumia akili na bila ujuzi.

---

**10:3, 8** *Au "ubatili." **10:3** #Au "tezo yake."

**10:11** *Mwanzoni, mstari wa 11 uliandikwa katika Kiaramu. **10:13** *Au "Huufanya mvuke upande." #Au labda, "malango."

SURA YA 10
a Isa 47:13
b Isa 40:20, Isa 44:14, 15, Isa 45:20, Hab 2:18
c Zb 115:4, Isa 40:19
d Isa 41:7
e Hab 2:19
f Isa 46:7
g Isa 41:23, Isa 44:9, 1Ko 8:4
h Kut 15:11, 2Sa 7:22, Zb 86:8
i Zb 22:28
j Zb 89:6, Da 4:35
k Yer 51:17, Hab 2:18
l Isa 44:19

Safu ya 2
a 1Fa 10:22
b Yos 3:10, Da 6:26
c Da 4:3, Hab 1:12, Ufu 15:3
d Nah 1:5
e Isa 2:18, Yer 51:17, 18, Sef 2:11
f Met 3:19, Isa 45:18
g Zb 136:3, 5, Isa 40:22, Yer 51:15, 16
h Ayu 37:2, Ayu 38:34
i Ayu 36:27, Zb 135:7
j Mwa 8:1, Kut 14:21, Hes 11:31, Yon 1:4

Kila fundi wa chuma ataaibishwa kwa sababu ya sanamu ya kuchongwa;[a]
Kwa maana sanamu yake ya chuma* ni uwongo,
Nazo hazina roho# ndani yake.[b]
15 Sanamu hizo ni udanganyifu,* kazi ya mzaha.[c]
Siku yao ya hukumu itakapofika, zitaangamia.
16 Fungu la Yakobo si kama vitu hivyo,
Kwa maana Yeye ndiye aliyeumba kila kitu,
Na Israeli ndiyo fimbo ya urithi wake.[d]
Yehova wa majeshi ndilo jina lake.[e]
17 Kusanya mzigo wako kutoka ardhini,
Ewe mwanamke uliyezingirwa.
18 Kwa maana Yehova anasema hivi:
"Tazama, ninawatupa* nje wakaaji wa dunia wakati huu,[f]
Nami nitawafanya wataabike."
19 Ole wangu kwa sababu ya jeraha langu!*[g]
Kidonda changu hakiwezi kupona.
Nami nilisema: "Kwa hakika huu ni ugonjwa wangu, na lazima niuvumilie.
20 Hema langu limeharibiwa, na kamba zangu zote za mahema zimekatwa.[h]
Wanangu wameniacha na hawapo tena.[i]
Hakuna yeyote aliyebaki wa kulitandaza hema langu au kuviinua vitambaa vyangu vya mahema.
21 Kwa maana wachungaji wametenda kwa upumbavu,[a]
Wala hawajatafuta ushauri kutoka kwa Yehova.[b]
Ndiyo sababu hawajatenda kwa ufahamu,
Na kondoo wao wote wametawanyika."[c]
22 Sikiliza! Habari! Inakuja!
Kishindo kikubwa kutoka nchi ya kaskazini,[d]
Ili kuyafanya majiji ya Yuda yawe ukiwa, mapango ya mbwamwitu.[e]
23 Ninajua vema, Ee Yehova, kwamba njia ya mwanadamu haimo katika uwezo wake.
Mwanadamu anayetembea hana uwezo wa kuongoza hatua yake.[f]
24 Nirekebishe, Ee Yehova, kulingana na hukumu,
Lakini si katika hasira yako,[g] usije ukanimaliza.[h]
25 Yamwagie ghadhabu yako mataifa yanayokupuuza[i]
Na familia ambazo haziliitii jina lako.
Kwa maana wamemnyafua Yakobo,[j]
Naam, wamemnyafua na kumwangamiza kabisa,[k]
Nao wameifanya nchi yake ukiwa.[l]

**11** Hili ndilo neno lililomjia Yeremia kutoka kwa Yehova, likisema: **2** "Enyi watu, sikieni maneno ya agano hili!

SURA YA 10
*a* Isa 42:17, Isa 44:11
*b* Yer 51:17, Hab 2:18, 19
*c* Isa 41:29
*d* Kum 32:9, Zb 135:4
*e* Isa 47:4
*f* Kum 28:63, Yer 16:13
*g* Yer 8:21
*h* Yer 4:20
*i* Yer 31:15

Safu ya 2
*a* Yer 5:31
*b* Yer 2:8, Yer 8:9
*c* Yer 23:1, Eze 34:5, 6
*d* Yer 1:15, Yer 4:6, Yer 6:22, Hab 1:6
*e* Yer 9:11
*f* Zb 17:5, Zb 37:23, Met 16:3, Met 20:24
*g* Zb 6:1, Zb 38:1
*h* Yer 30:11
*i* Isa 34:2
*j* Yer 51:34
*k* Isa 10:22
*l* Zb 79:6, 7, Yer 8:16, Omb 2:22

**10:14** *Au "sanamu ya kuyeyushwa." #Au "pumzi." **10:15** *Au "ubatili." **10:18** *Au "ninawarusha." **10:19** *Au "jeraha langu la kuvunjika."

“Watangazie* maneno haya
watu wa Yuda na wakaaji wa
Yerusalemu, **3** nawe uwaa-
mbie, ‘Yehova Mungu wa Israe-
li anasema hivi: “Amelaaniwa
mtu asiyetii maneno ya agano
hili,[a] **4** niliyowaamuru maba-
bu zenu siku niliyowatoa nchi-
ni Misri,[b] kutoka katika tanu-
ru la kuyeyushia chuma,[c] ni-
kisema, ‘Tiini sauti yangu, na-
nyi mfanye mambo yote
ninayowaamuru; nanyi mtaku-
wa watu wangu nami nitaku-
wa Mungu wenu,[d] **5** ili niti-
mize kiapo nilichowaapia ma-
babu zenu, kwamba nitawapa
nchi inayotiririka maziwa na
asali,[e] kama ilivyo leo hii.’”’”

Nami nikajibu: “Amina,* Ee
Yehova.”

**6** Kisha Yehova akaniambia:
“Tangaza maneno haya yote
katika majiji ya Yuda na kwe-
nye barabara za Yerusalemu:
‘Sikieni maneno ya agano hili,
na myatekeleze. **7** Kwa maa-
na niliwaonya vikali mababu
zenu siku niliyowatoa nchi-
ni Misri na mpaka leo hii, ni-
liwaonya tena na tena:* “Tii-
ni sauti yangu.”[f] **8** Lakini ha-
wakusikiliza wala kutega sikio
lao; badala yake, kila mmoja
wao aliendelea kuufuata kwa
ukaidi moyo wake mwovu.[g]
Basi nikawaadhibu kulingana
na maneno yote ya agano hili
niliyowaamuru wafuate, lakini
walikataa kuyatekeleza.’”

**9** Kisha Yehova akaniambia:
“Kuna njama kati ya watu wa
Yuda na wakaaji wa Yerusale-
mu. **10** Wameyarudia mako-
sa ya mababu zao wa zama-
ni, waliokataa kutii maneno
yangu.[a] Wao pia wameifuata
miungu mingine na kuiabu-
du.[b] Watu wa nyumba ya Israe-
li na wa nyumba ya Yuda wa-
mevunja agano langu nililofa-
nya pamoja na mababu zao.[c]
**11** Kwa hiyo Yehova anase-
ma hivi: ‘Ninawaletea msiba[d]
ambao hawataweza kuuepu-
ka. Watakaponiomba msaada,
sitawasikiliza.[e] **12** Kisha ma-
jiji ya Yuda na wakaaji wa Ye-
rusalemu wataenda kwa miu-
ngu wanayoitolea dhabihu*
na kuomba msaada,[f] lakini
kwa vyovyote vile haitawao-
koa watakapopatwa na msiba.
**13** Kwa maana miungu yenu
imekuwa mingi kama majiji
yenu, enyi watu wa Yuda, na-
nyi mmekitengenezea kitu
cha aibu* madhabahu nyingi
kama barabara zilizo Yerusa-
lemu, madhabahu za kumto-
lea dhabihu Baali.’[g]

**14** “Lakini wewe,* usisali
kwa ajili ya watu hawa. Usi-
paze kilio au kusali kwa aji-
li yao,[h] kwa maana sitasikili-
za watakaponililia kwa saba-
bu ya msiba wao.

**15** Mpendwa wangu ana haki
gani ya kuwa katika nyu-
mba yangu
Wakati watu wengi wame-
tekeleza njama nyingi za
uovu?
Je, kwa nyama takatifu*
watauzuia msiba utaka-
pokujia?
Je, utafurahi wakati huo?
**16** Wakati fulani Yehova
alikuita mzeituni unaosi-
tawi,

---

**11:2** *Inaonekana Yeremia ndiye anayeambiwa. **11:5** *Au “Na iwe hivyo!” **11:7** *Tnn., “nilikuwa nikiamka mapema na kuwaonya.”

**11:12** *Au “moshi wa dhabihu.” **11:13** *Au “mungu wa aibu.” **11:14** *Yaani, Yeremia. **11:15** *Yaani, dhabihu zilizotolewa hekaluni.

---

SURA YA 11

a Kum 27:26; Kum 28:15
b Kut 24:3
c Kut 13:3; Kum 4:20
d Law 26:3, 12
e Mwa 15:18; Kut 3:8; Law 20:24; Kum 6:3
f Yer 7:13; Yer 25:4; Yer 35:15
g Isa 65:2; Yer 7:24, 26; Eze 20:8; Zek 7:11, 12

Safu ya 2

a Amu 2:11, 17; 1Sa 8:8; 2Fa 22:17
b 2Nya 28:22, 23
c Kum 31:16; 2Fa 17:6, 7; Ho 6:7
d 2Fa 22:16; Yer 6:19; Eze 7:5
e Isa 1:15; Yer 14:12; Eze 8:18; Mik 3:4
f Kum 32:37, 38; Yer 2:28
g Yer 7:9, 10
h Yer 7:16; Yer 14:11

Maridadi na wenye matunda mazuri.
Kwa sauti yenye mngurumo mkubwa, ameuwasha moto mzeituni huo,
Nao wamevunja matawi yake.

17 "Yehova wa majeshi, Aliyekupanda,[a] ametangaza kwamba msiba utakujia wewe kwa sababu ya uovu uliotendwa na watu wa nyumba ya Israeli na wa nyumba ya Yuda, ambao wamenikasirisha kwa kumtolea dhabihu Baali."[b]

18 Yehova alinijulisha ili nijue;
Wakati huo ulinionyesha mambo waliyokuwa wakitenda.
19 Nilikuwa kama mwanakondoo mtulivu anayepelekwa machinjioni.
Sikujua kwamba walikuwa wakipanga njama dhidi yangu:[c]
"Na tuuangamize ule mti na matunda yake,
Na tumkate kabisa kutoka kwenye nchi ya walio hai,
Ili jina lake lisikumbukwe kamwe."
20 Lakini Yehova wa majeshi huhukumu kwa uadilifu;
Huchunguza mawazo ya ndani kabisa* na pia moyo.[d]
Acha nione ukiwalipiza kisasi,
Kwa maana nimeileta kesi yangu kwako.

21 Kwa hiyo Yehova anasema hivi dhidi ya watu wa Anathothi[a] wanaotaka kukuua* na wanaosema: "Usitabiri katika jina la Yehova,[b] la sivyo tutakuua kwa mikono yetu";
22 kwa hiyo Yehova wa majeshi anasema hivi: "Tazama, nitawaadhibu.* Vijana watakufa kwa upanga,[c] na wana wao na mabinti wao watakufa kwa njaa kali.[d]
23 Hakuna yeyote atakayebaki kati yao, kwa maana nitawaletea msiba watu wa Anathothi[e] katika mwaka wao wa kuadhibiwa."*

12 Wewe ni mwadilifu, Ee Yehova,[f] ninapokuletea malalamishi yangu,
Ninapozungumza nawe kuhusu mambo ya haki.
Lakini kwa nini njia ya waovu imefanikiwa,[g]
Na kwa nini watu wenye hila hawana wasiwasi?
2 Uliwapanda, nao wametia mizizi.
Wamekua na kuzaa matunda.
Wewe uko kwenye midomo yao, lakini uko mbali na mawazo yao ya ndani kabisa.*[h]
3 Lakini unanijua vema, Ee Yehova,[i] unaniona;
Umeuchunguza moyo wangu na kuupata ukiwa katika muungano nawe.[j]
Waweke kando kama kondoo wa kuchinjwa,
Na uwatenge kwa ajili ya siku ya kuuawa.
4 Nchi itaendelea kunyauka mpaka lini

11:20 *Au "hisia za ndani kabisa." Tnn., "figo."

11:21 *Au "wanaoitafuta nafsi yako." 11:22 *Au "nitawafanya wawajibike." 11:23 *Au "kuwajibishwa." 12:2 *Au "hisia zao za ndani kabisa." Tnn., "figo zao."

SURA YA 11
a Isa 5:2; Yer 2:21
b Yer 19:5, 15
c Yer 18:18
d 1Nya 28:9; Yer 17:10; Yer 20:12

Safu ya 2
a Yer 1:1
b Isa 30:10; Amo 2:12; Amo 7:16
c 2Nya 36:17; Omb 2:21
d Yer 18:21
e Yos 21:8, 18

SURA YA 12
f Mwa 18:25
g Ayu 12:6; Ayu 21:7; Zb 73:3; Yer 5:28
h Isa 29:13
i Zb 139:1, 2
j 2Fa 20:3; Zb 17:3; Yer 11:20

Na majani ya kila uwanja
kukauka?[a]
Kwa sababu ya uovu wa
wale wanaokaa ndani
yake,
Wanyama na ndege wame-
fagiliwa mbali.
Kwa maana wamesema:
"Haoni kitakacho-
tupata."
5 Ikiwa unachoka unapoki-
mbia pamoja na watu
waendao kwa miguu,
Unawezaje kushindana
mbio na farasi?[b]
Hata kama una uhakika
katika nchi ya amani,
Itakuwaje kwako kati ya vi-
chaka vikubwa kando ya
Yordani?
6 Kwa maana hata ndugu
zako mwenyewe, nyu-
mba ya baba yako
mwenyewe,
Wamekutendea kwa hila.[c]
Wamelia kwa sauti kubwa
dhidi yako.
Usiwe na imani nao,
Hata wakikuambia mambo
mema.
7 "Nimeiacha nyumba ya-
ngu;[d] nimeuacha urithi
wangu.[e]
Mpendwa wangu nimpe-
ndaye sana* nimemtia
mikononi mwa maadui
wake.[f]
8 Urithi wangu umekuwa
kwangu kama simba msi-
tuni.
Amenguruma dhidi yangu.
Kwa hiyo nimemchukia.
9 Urithi wangu ni kama nde-
ge anayewinda mwenye
rangi nyingi;*
Ndege wengine wanaowi-
nda wanamzunguka na
kumshambulia.[a]
Njooni, kusanyikeni pamo-
ja, ninyi nyote wanyama
wa mwituni,
Njooni mle.[b]
10 Wachungaji wengi wameli-
haribu shamba langu la
mizabibu;[c]
Wamelikanyaga-kanyaga
shamba langu.[d]
Wameligeuza shamba la-
ngu linalotamanika kuwa
nyika yenye ukiwa.
11 Limekuwa ukiwa;
Limenyauka;*
Limekuwa mahame mbele
zangu.[e]
Nchi yote imefanywa kuwa
mahame,
Lakini hakuna mtu anaye-
litia jambo hilo moyoni.[f]
12 Waangamizaji wamekuja
kwenye vijia vyote vya
nyikani vilivyokanyagwa
sana,
Kwa maana upanga wa Ye-
hova unanyafua kuanzia
mwisho mmoja wa nchi
mpaka mwisho wa pili.[g]
Hakuna amani kwa
yeyote.*
13 Wamepanda ngano, lakini
wamevuna miiba.[h]
Wamejichosha wenyewe,
lakini hawajapata faida
yoyote.
Wataona aibu kwa sababu
ya mazao yao
Kwa sababu ya hasira ya
Yehova inayowaka."
14 Yehova anasema hivi
dhidi ya majirani wangu wote
waovu, wanaogusa urithi ni-

12:7 *Au "Mpendwa wa nafsi yangu."
12:9 *Au "mwenye madoadoa."
12:11 *Au labda, "Linaomboleza."
12:12 *Tnn., "wote wenye mwili."

SURA YA 12
a Yer 14:6
Yer 23:10
b Yer 4:13
c Yer 9:4
d Lu 13:35
e Kut 19:5
Isa 47:6
f Omb 2:1

Safu ya 2
a 2Fa 24:2
Eze 16:37
b Isa 56:9
Yer 7:33
c Zb 80:8
Isa 5:1, 7
Yer 6:3
d Isa 63:18
Yer 3:19
e Yer 9:11
Yer 10:22
f Isa 42:24, 25
g Law 26:33
Yer 15:2
h Law 26:16
Mik 6:15

liowamilikisha watu wangu
Waisraeli:[a] “Tazama, nina-
wang’oa kutoka kwenye nchi
yao,[b] nami nitawang’oa watu
wa nyumba ya Yuda kuto-
ka kati yao. **15** Lakini baada
ya kuwang’oa, nitawaonyesha
tena rehema na kumrudisha
kila mmoja wao kwenye urithi
wake na kwenye ardhi yake.”

**16** “Na wakihakikisha kwa-
mba wanajifunza njia za watu
wangu na kuapa kwa jina la-
ngu, ‘Kwa hakika kama Yeho-
va anavyoishi!’ kama walivyo-
wafundisha watu wangu kua-
pa kwa jina la Baali, ndipo wa-
takapojengwa miongoni mwa
watu wangu. **17** Lakini wa-
kikataa kutii, mimi pia nitali-
ng’oa taifa hilo, nitaling’oa
na kuliangamiza,” asema Ye-
hova.[c]

**13** Yehova aliniambia hivi:
“Nenda ukajinunulie
mshipi wa kitani ujifunge kiu-
noni, lakini usiutie ndani
ya maji.” **2** Basi nikanu-
nua mshipi kulingana na neno
la Yehova nikajifunga kiuno-
ni. **3** Na neno la Yehova li-
kanijia mara ya pili likisema:
**4** “Uchukue mshipi ulionunua
ambao umejifunga, nawe ui-
nuke na kwenda kwenye Mto
Efrati, uufiche huko katika
mpasuko wa jabali.” **5** Basi
nikaenda, nikauficha kando
ya Mto Efrati, kama Yehova
alivyoniamuru.

**6** Lakini baada ya siku nyi-
ngi Yehova akaniambia: “Inu-
ka, nenda kwenye Mto Efra-
ti, uchukue kutoka huko ule
mshipi niliokuamuru uufiche
huko.” **7** Basi nikaenda kwe-
nye Mto Efrati, nikachimba na
kuuchukua ule mshipi kutoka
mahali nilipouficha, nami ni-
kaona kwamba mshipi huo uli-
kuwa umeharibika; haukufaa
kabisa.

**8** Kisha neno la Yehova li-
kanijia likisema: **9** “Yehova
anasema hivi, ‘Hivyo ndivyo
nitakavyokiharibu kiburi cha
Yuda na kiburi kingi cha Yeru-
salemu.[a] **10** Watu hawa wao-
vu wanaokataa kutii maneno
yangu,[b] wanaofuata kwa ukai-
di moyo wao wenyewe,[c] na wa-
naofuata miungu mingine, wa-
kiiabudu na kuiinamia, wata-
kuwa kama mshipi huu usio-
faa kabisa.’ **11** ‘Kwa maana
kama vile mshipi unavyoshi-
kamana na kiuno cha mtu,
ndivyo nilivyowafanya watu
wote wa nyumba ya Israeli na
watu wote wa nyumba ya
Yuda washikamane nami,’ ase-
ma Yehova, ‘ili wawe watu wa-
ngu,[d] jina,[e] sifa, na kitu ma-
ridadi kwangu. Lakini hawa-
kutii.’[f]

**12** “Nawe unapaswa pia ku-
wapa ujumbe huu: ‘Yehova
Mungu wa Israeli anasema
hivi: “Kila mtungi mkubwa
unapaswa kujazwa divai.”’
Nao watakujibu, ‘Je, tayari
hatujui kwamba kila mtungi
mkubwa unapaswa kujazwa
divai?’ **13** Kisha uwaambie,
‘Yehova anasema hivi: “Taza-
ma, ninawajaza ulevi wakaa-
ji wote wa nchi hii,[g] wafal-
me wanaoketi kwenye kiti cha
ufalme cha Daudi, makuhani
na manabii, na wakaaji wote
wa Yerusalemu. **14** Nami ni-
tawaponda kwa kuwagongani-
sha mtu na mwenzake, baba
na wana pia,” asema Yehova.[h]
“Sitawahurumia wala kuwasi-
kitikia kamwe wala kuwaonye-
sha rehema yoyote; hakuna
kitakachonizuia nisiwaanga-
mize.”’[i]

SURA YA 12
a Zb 79:4; Yer 48:26; Eze 25:3; Zek 1:15; Zek 2:8
b Yer 48:2; Yer 49:2
c Isa 60:12

Safu ya 2

SURA YA 13
a Law 26:19; Sef 3:11
b 2Nya 36:15, 16
c Yer 6:28
d Kut 19:5; Kum 26:18; Zb 135:4
e Yer 33:9
f Yer 6:17
g Isa 29:9; Isa 51:17; Yer 25:27
h Yer 6:21; Eze 5:10
i Eze 7:4; Eze 24:14

15 Sikieni na mtege sikio.
Msiwe na kiburi, kwa maana Yehova amesema.
16 Mtukuzeni Yehova Mungu wenu
Kabla hajaleta giza
Na kabla miguu yenu haijajikwaa kwenye milima jioni.
Mtatumaini kupata nuru,
Lakini ataleta kivuli kizito;
Ataigeuza nuru iwe giza zito.[a]
17 Nanyi mkikataa kusikiliza,
Nitalia* kisiri kwa sababu ya kiburi chenu.
Nitatoa machozi mengi, na macho yangu yatabubujika machozi,[b]
Kwa sababu kondoo wa Yehova[c] wamechukuliwa mateka.
18 Mwambie mfalme na mama malkia,[d] 'Ketini mahali pa chini,
Kwa maana taji lenu maridadi litaanguka kutoka kwenye vichwa vyenu.'
19 Majiji ya kusini yamefungwa,* na hakuna mtu wa kuyafungua.
Watu wote wa Yuda wamepelekwa uhamishoni, wamepelekwa kabisa uhamishoni.[e]
20 Inua macho yako uwaone wale wanaokuja kutoka kaskazini.[f]
Liko wapi kundi ulilopewa, kondoo wako maridadi?[g]
21 Utasema nini adhabu yako itakapofika
Kutoka kwa marafiki wako wa karibu uliowafundisha tangu mwanzo?[h]
Je, hutashikwa na uchungu wa kuzaa, kama wa mwanamke anayezaa?[a]
22 Nawe ukijiuliza moyoni mwako, 'Kwa nini nimepatwa na mambo haya?'[b]
Umevuliwa nguo yako kwa sababu ya kosa lako kubwa[c]
Na visigino vyako vimetendewa kikatili.
23 Je, Mkushi* anaweza kuibadili ngozi yake, au chui madoa yake?[d]
Kama inawezekana, basi mnaweza kutenda mema,
Ninyi mliozoezwa kutenda uovu.
24 Basi nitawatawanya kama nyasi kavu zinazopeperushwa na upepo wa jangwani.[e]
25 Hii ndiyo kura yako, fungu nililokupimia," asema Yehova,
"Kwa sababu umenisahau[f] nawe unautumaini uwongo.[g]
26 Kwa hiyo, nitainua nguo yako juu ya uso wako,
Na aibu yako itaonekana,[h]
27 Matendo yako ya uzinzi[i] na kilio chako cha uchu,
Ukahaba wako uliopotoka.*
Juu ya vilima, katika mashamba,
Nimeyaona matendo yako yanayochukiza.[j]
Ole wako, Ee Yerusalemu!
Utaendelea kuwa mchafu mpaka lini?"[k]

14 Hili ndilo neno la Yehova lililomjia Yeremia kuhusu ukame:[l]

13:17 *Au "Nafsi yangu italia." 13:19 *Au "yamezingirwa."

13:23 *Au "Mwethiopia." 13:27 *Au "wa aibu."

SURA YA 13
a Isa 59:9
b Yer 9:1
c Zb 100:3
d 2Fa 24:12; Yer 22:24, 26
e Kum 28:64
f Yer 6:22
g Eze 34:8
h Isa 39:1, 2

Safu ya 2
a Yer 6:24; Mik 4:9
b Yer 5:19; Yer 16:10, 11
c Eze 16:37
d Met 27:22
e Law 26:33; Kum 28:64
f Yer 2:32
g Kum 32:37, 38; Isa 28:15; Yer 10:14
h Omb 1:8; Eze 16:37; Eze 23:29
i Yer 2:20; Eze 16:15
j Isa 65:7; Eze 6:13
k Eze 24:13

SURA YA 14
l Kum 28:24

2 Yuda inaomboleza,[a] na
malango yake yamefifia.
Yamehuzunika na kuzama
ardhini,
Na kilio kinapanda juu ku-
toka Yerusalemu.
3 Na mabwana wao wana-
watuma watumishi wao*
walete maji.
Wanaenda kwenye visima#
lakini hawapati maji.
Wanarudi vyombo vyao
vikiwa vitupu.
Wameaibika na kukata
tamaa,
Nao wanavifunika vichwa
vyao.
4 Kwa sababu udongo ume-
pasuka,
Kwa maana hakuna mvua
nchini,[b]
Wakulima wametamauka
na kuvifunika vichwa
vyao.
5 Hata paa jike aliye porini
anamwacha mtoto wake
mchanga
Kwa sababu hakuna nyasi.
6 Punda wa mwituni wanasi-
mama kwenye vilima
vitupu.
Wanahemahema kama
mbwamwitu;
Macho yao yanadhoofika
kwa sababu hakuna ma-
jani.[c]
7 Ingawa makosa yetu yana-
tushtaki,
Ee Yehova, tenda kwa ajili
ya jina lako.[d]
Kwa maana matendo yetu
ya ukosefu wa uaminifu
ni mengi,[e]
Nasi tumekutendea dha-
mbi.

14:3 * Au "walio wadogo nchini." # Au "mitaro; matangi."

SURA YA 14
a Yoe 1:10
b Law 26:20 Kum 28:23
c Yer 12:4 Yoe 1:18
d Yos 7:9 Zb 25:11 Zb 115:1, 2
e Ezr 9:6 Ne 9:33 Da 9:5, 8

Safu ya 2
a Zb 106:8 Zb 106:21 Isa 45:15
b Kut 29:45 Kum 23:14
c Da 9:19
d Yer 2:23
e Yer 2:25
f Yer 6:20
g Ho 8:13
h Yer 7:16 Yer 11:14
i Isa 1:15 Isa 58:3 Yer 11:11 Eze 8:18
j Isa 1:11
k Yer 9:16 Eze 5:12
l Yer 4:10 Yer 5:31 Yer 6:13, 14 Yer 23:16, 17 Yer 27:8-10 Eze 13:10 Mik 3:11
m Yer 23:25, 26 Yer 29:21

8 Ee tumaini la Israeli, Mwo-
kozi wake[a] wakati wa
taabu,
Kwa nini wewe ni kama
mgeni nchini,
Kama msafiri alalaye usi-
ku mmoja tu?
9 Kwa nini wewe ni kama
mtu anayeshangaa,
Kama mwanamume mwe-
nye nguvu asiyeweza
kuokoa?
Kwa maana uko miongoni
mwetu, Ee Yehova,[b]
Nasi tumeitwa kwa jina
lako.[c]
Usituache.

10 Yehova anasema hivi ku-
husu watu hawa: "Wanapenda
kutangatanga;[d] hawajaizuia
miguu yao.[e] Basi Yehova ha-
furahishwi nao.[f] Sasa ataliku-
mbuka kosa lao, naye atawaa-
dhibu* kwa sababu ya dhambi
zao."[g]
11 Kisha Yehova akania-
mbia: "Usisali kwamba watu
hawa wapate mema.[h] 12 Wa-
napofunga, sisikilizi sihi zao,[i]
na wanapotoa dhabihu nzima
za kuteketezwa na matoleo
ya nafaka, siyafurahii,[j] kwa
maana nitawaangamiza kwa
upanga, kwa njaa kali, na kwa
ugonjwa hatari."[k]
13 Ndipo nikasema: "Ole
wangu, Ee Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova! Tazama,
manabii wanawaambia, 'Ha-
mtaona upanga, wala hamta-
kumbwa na njaa kali, bali ni-
tawapa amani ya kweli maha-
li hapa.'"[l]
14 Kisha Yehova akania-
mbia: "Manabii wanatabiri
uwongo katika jina langu.[m] Si-
kuwatuma wala kuwaamuru

14:10 * Au "atawafanya wawajibike."

wala kuzungumza nao.[a] Wa-
nawatabiria ninyi maono ya
uwongo na uaguzi* usiofaa
kitu na udanganyifu wa moyo
wao wenyewe.[b] 15 Kwa hiyo
mimi Yehova ninasema hivi
kuhusu manabii wanaotabi-
ri katika jina langu inga-
wa sikuwatuma, na wanaose-
ma hakuna upanga wala njaa
kali itakayokuja katika nchi
hii: ‘Manabii hao wataanga-
mia kwa upanga na kwa njaa
kali.[c] 16 Na watu wanaotabi-
riwa mambo hayo watatupwa
katika barabara za Yerusale-
mu kwa sababu ya njaa kali
na upanga, na hakuna yeyo-
te atakayewazika[d]—wao, wake
zao, wana wao, au mabinti
wao—kwa maana nitawamwa-
gia msiba wanaostahili.’[e]
17 “Unapaswa kuwaambia
neno hili,

‘Macho yangu na yabubujike machozi usiku na mchana, yasiishe,[f]
Kwa maana bikira, binti ya watu wangu amepondwa kabisa na kuvunjwa,[g]
Kwa jeraha baya sana.
18 Nikienda shambani na kutazama,
Ninawaona wale waliouawa kwa upanga![h]
Na nikiingia jijini,
Ninayaona magonjwa yaliyoletwa na njaa kali![i]
Kwa maana nabii na kuhani wamezunguka katika nchi wasiyoijua.’”[j]
19 Je, umeikataa Yuda kabisa, au, je, umelichukia* Sayuni kabisa?[k]
Kwa nini umetupiga, hivi kwamba hatuwezi kupona?[l]
Tulitumaini kupata amani, lakini hakuna jambo lolote jema lililokuja,
Wakati wa kuponywa, lakini kuna hofu![a]
20 Tunatambua uovu wetu, Ee Yehova,
Na kosa la mababu zetu,
Kwa maana tumekutendea dhambi.[b]
21 Kwa ajili ya jina lako, usitukatae;[c]
Usikidharau kiti chako cha ufalme chenye utukufu.
Kumbuka, nawe usivunje agano lako pamoja nasi.[d]
22 Je, kuna sanamu yoyote kati ya sanamu za ubatili za mataifa inayoweza kuleta mvua,
Au, je, hata mbingu zinaweza kuleta mvua zenyewe?
Je, si Wewe peke yako, Ee Yehova Mungu wetu?[e]
Nasi tunakutumaini,
Kwa maana wewe peke yako ndiye uliyefanya mambo hayo yote.

15 Kisha Yehova akania-
mbia: “Hata kama Musa
na Samweli wangekuwa wa-
mesimama mbele zangu,[f] si-
ngewaonyesha kibali* watu
hawa. Wafukuze kutoka mbe-
le zangu. Waache waende.
2 Nao wakikuuliza, ‘Twende
wapi?’ unapaswa kuwaambia,
‘Yehova anasema hivi:

“Yeyote aliyekusudiwa kufa kwa ugonjwa unaoua, na afe kwa ugonjwa unaoua!
Yeyote aliyekusudiwa kufa kwa upanga, na afe kwa upanga![g]

14:14 * Au “ubashiri.” 14:19 * Au “nafsi yako imelichukia.”
15:1 * Au “nafsi yangu haingewaelekea.”

SURA YA 14
a Yer 23:21; Yer 27:15
b Omb 2:14
c Yer 5:12, 13; Yer 23:15; Eze 12:24; Eze 13:9
d Zb 79:2, 3; Yer 9:22
e Yer 4:18
f Yer 8:18, 21; Yer 9:1
g Omb 1:15
h Eze 7:15
i Omb 5:10
j Kum 28:36
k Yer 12:8; Omb 5:22
l 2Nya 36:15, 16

Safu ya 2
a Yer 8:15
b Ezr 9:7; Da 9:5, 8
c Eze 36:22; Da 9:15
d Kut 32:13; Law 26:41, 42; Zb 106:43-45
e Kum 28:12; Isa 30:23; Yoe 2:23

SURA YA 15
f Kut 32:11; 1Sa 7:9; Zb 99:6; Zb 106:23
g Eze 5:2

Yeyote aliyekusudiwa kufa
kwa njaa kali, na afe kwa
njaa kali!
Na yeyote aliyekusudiwa
kwenda utekwani, na aende utekwani!”’[a]

3 “‘Nami nitawaletea misi-
ba minne,’*[b] asema Yehova,
‘upanga ili kuua, mbwa ili ku-
kokota, na ndege wa anga-
ni na wanyama wa duniani ili
kula na kuharibu.[c] 4 Nami
nitawafanya wawe kitu cha
kutisha kwa falme zote za
dunia[d] kwa sababu ya Mana-
se mwana wa Hezekia, mfal-
me wa Yuda, kwa sababu
ya mambo aliyofanya Yerusa-
lemu.[e]

5 Ni nani atakayekuhurumia, Ee Yerusalemu,
Ni nani atakayekusikitikia,
Na ni nani atakayesimama
ili kuuliza kuhusu hali
yako?’
6 ‘Umeniacha mimi,’ asema
Yehova.[f]
‘Unaendelea kunigeuzia
mgongo.*[g]
Basi nitaunyoosha mkono
wangu dhidi yako na kukuangamiza.[h]
Nimechoka kukuhurumia.#
7 Nami nitawapepeta kwa
uma kwenye malango ya
nchi.
Nitawaua watoto wao.[i]
Nitawaangamiza watu
wangu,
Kwa sababu wanakataa
kuziacha njia zao.[j]
8 Wajane wao watakuwa
wengi mbele zangu kuliko mchanga wa bahari.
Nitaleta mwangamizaji
dhidi yao wakati wa
adhuhuri, dhidi ya
akina mama na
vijana.
Nitawaletea wasiwasi na
hofu kwa ghafla.
9 Mwanamke aliyezaa watoto saba amedhoofika;
Anapumua* kwa shida.
Jua lake limetua wakati
bado ni mchana,
Na kusababisha aibu na fedheha.’#
‘Na wachache waliobaki
kati yao
Nitawaacha waangamizwe
kwa upanga na maadui
wao,’ asema Yehova.”[a]
10 Ole wangu, ewe mama
yangu, kwa sababu ulinizaa,[b]
Mtu anayegombana na kuzozana daima na nchi
yote.
Sijamkopesha mtu wala
kukopeshwa;
Lakini wote wananilaani.
11 Yehova alisema: “Kwa hakika nitakuhudumia ili
upate mema;
Kwa hakika nitakusaidia
wakati wa msiba,
Wakati wa taabu dhidi ya
adui.
12 Je, kuna yeyote anayeweza kuvunja chuma
vipandevipande,
Chuma kutoka kaskazini,
na shaba?
13 Nitatoa mali zako na hazina zako ili ziporwe,[c]
Bila malipo, kwa sababu

SURA YA 15
a Eze 12:11
b Eze 14:21
c Kum 28:26 Yer 7:33
d Kum 28:15, 25 Yer 24:9 Eze 23:46
e 2Fa 21:11 2Fa 23:26 2Fa 24:3, 4
f Yer 2:13
g Isa 1:4
h Sef 1:4
i Kum 28:15, 18 Yer 9:21 Eze 24:21
j Yer 5:3

Safu ya 2
a Yer 44:27 Eze 5:12
b Yer 20:14
c Yer 20:5

15:3 * Au labda, “aina nne za hukumu.” Tnn., “familia nne.” 15:6 * Au labda, “Unatembea ukirudi nyuma.” # Au “kughairi.”

15:9 * Au “Nafsi yake inapumua.” # Au labda, “Limeaibishwa na kufedheheshwa.”

ya dhambi zako zote ka-
tika maeneo yako yote.
14 Nitawapatia maadui wenu
Wazipeleke katika nchi
msiyoijua.[a]
Kwa maana moto umewa-
shwa kwa hasira yangu.
Nao unawaka dhidi yenu."[b]
15 Wewe unajua, Ee Yehova,
Nikumbuke na unikazie
fikira.
Nilipizie kisasi wanaoni-
tesa.[c]
Usiache niangamie* kwa
sababu wewe hukasiriki
upesi.
Ujue kwamba ninabeba
shutuma hii kwa sababu
yako.[d]
16 Maneno yako yalipatika-
na, nami nikayala;[e]
Na neno lako likawa fura-
ha na shangwe ya moyo
wangu,
Kwa maana nimeitwa kwa
jina lako, Ee Yehova Mu-
ngu wa majeshi.
17 Siketi pamoja na watu
wanaopenda raha na ku-
shangilia.[f]
Kwa sababu mkono wako
uko juu yangu, ninaketi
peke yangu,
Kwa maana umenijaza
ghadhabu.*[g]
18 Kwa nini maumivu yangu
ni ya kudumu na jeraha
langu haliponi?
Linakataa kupona.
Je, utakuwa kwangu kama
chanzo cha maji cha
udanganyifu,
Ambacho hakiwezi kute-
gemeka?
19 Kwa hiyo Yehova anasema
hivi:

15:15 *Tnn., "Usiniondolee mbali."
15:17 *Au "ujumbe wa shutuma."

SURA YA 15
a Law 26:38
Yer 16:13
b Kum 32:22
Isa 42:24, 25
Yer 17:4
c Yer 11:20
Yer 12:3
Yer 17:18
Yer 37:15
d Zb 69:7
e Eze 3:1-3
Ufu 10:9, 10
f Zb 1:1
g Yer 20:8

Safu ya 2
a Yer 1:18
Eze 3:9
b Yer 20:11

SURA YA 16
c Yer 15:2
d Zb 79:2, 3
Isa 5:25
Yer 7:33
Yer 9:22
Yer 36:30
e Eze 5:12

"Ukirudi, basi nitakuru-
disha,
Nawe utasimama mbele
zangu.
Ikiwa utatenganisha kili-
cho na thamani kutoka
kwa kisicho na thamani,
Utakuwa kama kinywa
changu mwenyewe.*
Watalazimika kuja kwako,
Lakini wewe hutaenda
kwao."
20 "Ninakufanya kuwa ukuta
wa shaba wenye ngome
kwa watu hawa.[a]
Kwa hakika watapigana
nawe,
Lakini hawatakushinda,[b]
Kwa maana mimi niko pa-
moja nawe, ili nikuokoe
na kukukomboa," asema
Yehova.
21 "Nami nitakuokoa kutoka
mikononi mwa watu
waovu
Na kukukomboa kutoka
mikononi mwa watu wa-
katili."

16 Na neno la Yehova lika-
nijia tena, likisema:
2 "Usioe mke, wala usiwe na
wana na mabinti mahali hapa.
3 Kwa maana Yehova anase-
ma hivi kuhusu wana na ma-
binti wanaozaliwa hapa na ku-
husu mama zao wanaowazaa
na kuhusu baba zao wanao-
wazaa katika nchi hii: 4 'Wa-
takufa kwa magonjwa ha-
tari,[c] lakini hakuna atakaye-
waombolezea wala kuwazika;
watakuwa kama mbolea kwe-
nye ardhi.[d] Wataangamia kwa
upanga na kwa njaa kali,[e] na
maiti zao zitakuwa chakula
cha ndege wa angani na wa-
nyama wa duniani.'

15:19 *Au "utakuwa msemaji wangu."

5 “Kwa maana Yehova anasema hivi:
‘Usiingie katika nyumba ambamo waombolezaji wanafanya karamu,
Wala usiende kuomboleza au kuwapa pole,’[a]
‘Kwa maana nimewaondolea watu hawa amani yangu,’ asema Yehova,
‘Pamoja na upendo wangu mshikamanifu na rehema.[b]
6 Wakubwa kwa wadogo watakufa katika nchi hii.
Hawatazikwa,
Hakuna mtu atakayewaombolezea,
Wala hakuna mtu atakayejikatakata wala kujitia upara kwa ajili yao.*
7 Na hakuna mtu atakayewapa chakula wale wanaoomboleza,
Ili kuwafariji baada ya kufiwa;
Wala hakuna yeyote atakayewapa kikombe cha faraja
Ili wanywe kwa sababu ya kumpoteza baba yao au mama yao.
8 Nawe usiingie katika nyumba ya karamu
Kuketi pamoja nao ili kula na kunywa.’

9 “Kwa maana Yehova wa majeshi, Mungu wa Israeli, anasema hivi: ‘Mahali hapa, katika siku zenu na mbele ya macho yenu wenyewe, nitazikomesha sauti za furaha na shangwe, sauti ya bwana harusi na sauti ya bibi harusi.’[c]

10 “Utakapowaambia watu hawa maneno haya yote, watakuuliza, ‘Kwa nini Yehova amesema kwamba tutapatwa na msiba wote huu mkubwa? Tumemtendea Yehova Mungu wetu kosa gani na dhambi
gani?’[a] 11 Utawajibu, ‘“Kwa sababu mababu zenu waliniacha,”[b] asema Yehova, “nao waliendelea kuifuata miungu mingine na kuiabudu na kuiinamia.[c] Lakini waliniacha mimi, nao hawakuishika sheria ya-
ngu.[d] 12 Nanyi mmetenda mambo mabaya zaidi kuliko mababu zenu,[e] na kila mmoja wenu anaufuata ukaidi wa moyo wake mwovu badala ya
kunitii.[f] 13 Basi nitawatupa nje ya nchi hii mpaka kwenye nchi ambayo wala ninyi wala mababu zenu hawakuijua,[g] na huko mtalazimika kuiabudu miungu mingine mchana na usiku,[h] kwa sababu sitawaonyesha kibali.”’

14 “‘Hata hivyo, siku zinakuja,’ asema Yehova, ‘wakati ambapo hawatasema tena: “Kwa hakika kama Yehova anavyoishi, aliyewatoa watu wa Israeli nchini Mis-
ri!”[i] 15 badala yake watasema: “Kwa hakika kama Yehova anavyoishi, aliyewatoa watu wa Israeli katika nchi ya kaskazini na katika nchi zote ambako alikuwa amewatawanya!” nami nitawarudisha katika nchi yao, niliyowapa mababu zao.’[j]

16 ‘Tazama, ninawaita wavuvi wengi,’ asema Yehova,
‘Nao watawavua.
Na baada ya hapo nitawaita wawindaji wengi,
Nao watawawinda kwenye kila mlima na kila kilima

16:6 *Desturi za kipagani za kuomboleza ambazo inaelekea zilifanywa katika nchi ya Israeli iliyoasi imani.

SURA YA 16
a Eze 24:16, 17
b Kum 31:17; Isa 27:11; Isa 63:10
c Isa 24:7, 8; Yer 7:34; Ufu 18:23

Safu ya 2
a Yer 5:19
b Amu 2:12
c Yer 8:1, 2
d Da 9:11; Amo 2:4
e Yer 7:26
f Ne 9:29; Yer 6:28
g 2Nya 7:20; Yer 15:14; Yer 17:4
h Kum 4:27, 28; Kum 28:36
i Kut 20:2; Yer 23:7, 8
j Kum 30:1-3; Yer 3:18; Yer 24:6; Yer 30:3; Yer 32:37; Amo 9:14

Na kutoka kwenye mipasuko ya majabali.
17 Kwa maana macho yangu yanaona kila kitu wanachofanya.*
Hawajafichwa kutoka mbele zangu,
Wala kosa lao halijafichwa kutoka mbele ya macho yangu.
18 Kwanza, nitalipa kiwango kamili kinachostahili kosa lao na dhambi yao,[a]
Kwa maana wameitia unajisi nchi yangu kwa mifano isiyo hai ya* sanamu zao zinazochukiza
Nao wameujaza urithi wangu mambo yao yanayochukiza.'"[b]
19 Ee Yehova, nguvu zangu na ngome yangu,
Kimbilio langu katika siku ya taabu,[c]
Mataifa yatakuja kwako kutoka kwenye miisho ya dunia,
Nayo yatasema: "Mababu zetu walirithi uwongo mtupu,
Ubatili na vitu visivyofaa kitu ambavyo havina faida yoyote."[d]
20 Je, mwanadamu anaweza kujitengenezea miungu
Wakati kwa kweli hiyo si miungu?[e]
21 "Basi nitawafanya wajue,
Wakati huu nitawafanya wajue nguvu zangu na uwezo wangu,
Nao watalazimika kujua kwamba jina langu ni Yehova."

16:17 *Au "yanatazama njia zao zote." 16:18 *Tnn., "maiti za."

SURA YA 16
a Isa 40:2
b Law 26:30 Zb 106:38
c Yer 17:17
d Yer 10:5, 14
e Zb 115:4 Yer 2:11 1Ko 8:4

Safu ya 2

SURA YA 17
a Amu 3:7 2Nya 24:18 2Nya 33:1, 3
b Isa 1:29 Eze 6:13
c 2Fa 24:11, 13 Yer 15:13
d Law 26:30 Eze 6:3
e Omb 5:2
f Kum 28:48 Yer 16:13
g Isa 5:25 Yer 15:14
h Isa 30:1, 2
i 2Fa 16:7

# 17

"Dhambi ya Yuda imeandikwa kwa kalamu ya chuma.
Imechongwa kwa ncha ya almasi juu ya bamba la moyo wao
Na juu ya pembe za madhabahu zao,
2 Huku wana wao wakikumbuka madhabahu zao na miti yao mitakatifu*[a]
Kando ya mti wenye majani mengi, juu ya vilima virefu,[b]
3 Juu ya milima katika maeneo yaliyo wazi ya mashambani.
Mali zako, hazina zako zote, nitazitoa ili ziporwe[c]
—Naam, mahali pako pa juu kwa sababu ya dhambi katika maeneo yako yote.[d]
4 Utauacha kwa kupenda urithi wako niliokupa.[e]
Nami nitakufanya uwatumikie maadui wako katika nchi usiyoijua,[f]
Kwa maana umeiwasha hasira yangu kama moto.*[g]
Itaendelea kuwaka daima."
5 Yehova anasema hivi:
"Amelaaniwa mtu* anayewatumaini wanadamu,[h]
Anayetegemea nguvu za wanadamu,#[i]
Na ambaye moyo wake unamwacha Yehova.
6 Atakuwa kama mti ulio peke yake jangwani.
Hataona mema yatakapokuja,

17:2 *Angalia Kamusi, uku. 2012. 17:4 *Au labda, "Kwa hasira yangu umewashwa kama moto." 17:5 *Au "mtu mwenye nguvu." #Tnn., "Anayefanya mwili wa nyama kuwa mkono wake."

Lakini atakaa mahali pakavu nyikani,
Katika nchi yenye chumvi ambayo hakuna mtu anayeweza kuishi ndani yake.
7 Amebarikiwa mtu* anayemtumaini Yehova,
Ambaye uhakika wake uko katika Yehova.[a]
8 Atakuwa kama mti uliopandwa kando ya maji,
Unaopeleka mizizi yake kwenye kijito.
Hatatambua joto linapokuja,
Bali majani yake yatasitawi sikuzote.[b]
Naye hatakuwa na mahangaiko katika mwaka wa ukame,
Wala hataacha kuzaa matunda.
9 Moyo ni wenye hila* kuliko kitu kingine chochote nao ni hatari.#[c]
Ni nani anayeweza kuujua?
10 Mimi, Yehova, ninauchunguza moyo,[d]
Ninakagua mawazo ya ndani kabisa,*
Ili kumpa kila mmoja kulingana na njia zake,
Kulingana na matunda ya matendo yake.[e]
11 Kama kwale anayekusanya kile ambacho hakutaga,
Ndivyo alivyo mtu anayekusanya utajiri kwa udanganyifu.*[f]
Atauacha katikati ya maisha yake,
Na mwishowe ataonekana hana akili."
12 Kiti cha ufalme chenye utukufu, kilichokwezwa tangu mwanzo,
Ndicho mahali petu patakatifu.[a]
13 Ee Yehova, tumaini la Israeli,
Wote wanaokuacha wataaibishwa.
Wale wanaokuasi* wataandikwa mavumbini,[b]
Kwa sababu wamemwacha Yehova, chanzo cha maji yaliyo hai.[c]
14 Niponye, Ee Yehova, nami nitapona.
Niokoe, nami nitaokoka,[d]
Kwa maana ninakusifu wewe.
15 Tazama! Kuna wale wanaoniambia:
"Neno la Yehova liko wapi?[e]
Na lije, tafadhali!"
16 Lakini mimi, sikukimbia na kuacha kukufuata ukiwa mchungaji,
Wala sikutamani siku ya msiba.
Unajua vema mambo yote ambayo midomo yangu imesema;
Yote yalitendeka mbele za uso wako!
17 Usiwe tisho kwangu.
Wewe ni kimbilio langu katika siku ya msiba.
18 Wale wanaonitesa na waaibishwe,[f]
Lakini usiruhusu niaibishwe.
Waache washikwe na hofu,
Lakini usiruhusu nishikwe na hofu.

SURA YA 17
a Zb 34:8; Zb 146:5; Isa 26:3
b Zb 1:3; Zb 92:12, 13
c Mwa 6:5; Mwa 8:21; Met 28:26
d 1Sa 16:7; 1Nya 28:9; Met 17:3; Met 21:2
e Ro 2:6; Gal 6:7; Ufu 2:23; Ufu 22:12
f Met 28:20; Isa 1:23; Yak 5:4

Safu ya 2
a 2Nya 2:5; Isa 6:1
b Zb 73:27; Isa 1:28
c Yer 2:13; Ufu 22:1
d Yer 15:20
e Isa 5:19; 2Pe 3:4
f Yer 15:15; Yer 20:11

17:7 *Au "mtu mwenye nguvu." 17:9 *Au " ni mdanganyifu." #Au labda, "hauwezi kuponywa." 17:10 *Au "hisia za ndani kabisa." Tnn., "figo." 17:11 *Au "lakini si kwa haki."

17:13 *Tnn., "wanaoniasi," inaelekea wanamwasi Yehova.

Ilete siku ya msiba juu
yao,[a]
Nawe uwaponde na kuwaa-
ngamiza kabisa.*

19 Yehova aliniambia hivi:
“Nenda usimame katika la-
ngo la wana wa watu amba-
lo wafalme wa Yuda huingi-
lia na kutokea, na katika ma-
lango yote ya Yerusalemu.[b]
20 Nawe unapaswa kuwaa-
mbia hivi: ‘Sikieni neno la Ye-
hova, ninyi wafalme wa Yuda,
watu wote wa Yuda, na wakaa-
ji wote wa Yerusalemu, mnaoi-
ngia kupitia malango haya.
21 Yehova anasema hivi: “Ji-
hadharini, nanyi msibebe
mzigo wowote siku ya Sabato
wala kuuingiza kupitia mala-
ngo ya Yerusalemu.[c] 22 Ha-
mpaswi kutoa mzigo wowo-
te katika nyumba zenu siku
ya Sabato; nanyi hampaswi
kufanya kazi yoyote.[d] Ende-
leeni kuishika siku ya Sa-
bato ikiwa siku takatifu,
kama nilivyowaamuru maba-
bu zenu.[e] 23 Lakini hawaku-
sikiliza wala kutega sikio lao,
nao wakakataa kwa ukaidi*
kutii au kukubali nidhamu.”’[f]

24 “‘“Hata hivyo, mkinitii
kabisa,” asema Yehova, “na-
nyi msiingize mzigo wowo-
te kupitia malango ya jiji hili
siku ya Sabato, nanyi mwe-
ndelee kuishika siku ya Sa-
bato ikiwa siku takatifu kwa
kutofanya kazi yoyote siku
hiyo,[g] 25 ndipo wafalme na
wakuu wanaoketi kwenye kiti
cha ufalme cha Daudi[h] watai-
ngia pia kupitia malango ya jiji
hili, wakipanda gari na fara-
si, wao pamoja na wakuu wao,
watu wa Yuda na wakaaji wa
Yerusalemu;[a] na jiji hili litae-
ndelea kuwa na watu daima.
26 Na watu watakuja kutoka
katika majiji ya Yuda, kutoka
maeneo yanayozunguka Yeru-
salemu, kutoka nchi ya Benja-
mini,[b] maeneo ya chini,[c] kuto-
ka eneo lenye milima, na kuto-
ka Negebu;* wataleta dhabihu
nzima za kuteketezwa,[d] dhabi-
hu nyingine,[e] matoleo ya nafa-
ka,[f] ubani, na dhabihu za shu-
krani ndani ya nyumba ya Ye-
hova.[g]

27 “‘“Lakini msiponitii kwa
kutoshika siku ya Sabato iki-
wa siku takatifu na mkibe-
ba mizigo na kuileta kupitia
malango ya Yerusalemu kati-
ka siku ya Sabato, nitayawa-
sha moto malango yake, nao
hakika utaiteketeza minara
yenye ngome ya Yerusalemu[h]
nao hautazimwa.”’”[i]

**18** Hili ndilo neno lililomjia
Yeremia kutoka kwa Ye-
hova: 2 “Inuka na ushuke
mpaka kwenye nyumba ya
mfinyanzi,[j] na huko nitakua-
mbia maneno yangu.”

3 Basi nikashuka mpaka
kwenye nyumba ya mfinyanzi,
naye alikuwa akifanya kazi
kwenye magurudumu ya mfi-
nyanzi. 4 Lakini chombo ali-
chokuwa akitengeneza kika-
haribika mikononi mwake.
Basi mfinyanzi akakitengene-
za upya kuwa chombo kingi-
ne, kama alivyopenda.*

5 Kisha neno la Yehova lika-
nijia likisema: 6 “‘Je, siwezi
kuwatendea kama mfinyanzi
huyu alivyotenda, enyi watu
wa nyumba ya Israeli?’ asema
Yehova. ‘Tazama! Kama udo-
ngo mikononi mwa mfinyanzi,

---

**17:18** * Au “uwaangamize mara mbili zaidi.” **17:23** * Tnn., “wakazifanya shingo zao kuwa ngumu.”

**17:26** * Au “kusini.” **18:4** * Tnn., “kama ilivyokuwa sawa machoni pa mfinyanzi kukitengeneza.”

---

SURA YA 17
a Yer 18:23
b Yer 7:2
c Ne 13:19
d Kut 20:9, 10; Law 23:3
e Kut 31:13
f Isa 48:4; Eze 20:13
g Kum 5:12-14
h Zb 132:11

Safu ya 2
a Yer 22:4
b Yer 32:44
c Yer 33:13
d Law 1:3
e Ezr 3:3
f Law 2:1, 2
g Zb 107:22; Zb 116:17; Yer 33:10, 11
h 2Fa 25:9, 10; Yer 39:8
i 2Fa 22:16, 17; Omb 4:11

SURA YA 18
j Yer 19:1

ndivyo mlivyo mikononi mwa-
ngu, enyi watu wa nyumba ya
Israeli.[a] 7 Wakati wowote ni-
takaposema kuhusu kung’oa
na kubomoa na kuharibu tai-
fa au ufalme,[b] 8 na taifa hilo
liache uovu wake niliotanga-
za dhidi yake, mimi pia nita-
badili nia yangu* kuhusu msi-
ba niliokusudia kuuleta dhi-
di yake.[c] 9 Lakini wakati wo-
wote ninaposema kuhusu
kujenga na kupanda taifa au
ufalme, 10 na taifa hilo li-
tende maovu machoni pangu
na kukosa kuitii sauti yangu,
mimi pia nitabadili nia yangu*
kuhusu mema niliyokusudia
kulitendea.’

11 “Sasa, tafadhali, waa-
mbie watu wa Yuda na wakaaji
wa Yerusalemu, ‘Yehova ana-
sema hivi: “Ninatayarisha*
msiba na kupanga njama dhi-
di yenu. Geukeni, tafadhali,
kutoka kwenye njia zenu mba-
ya, na mrekebishe njia zenu
na matendo yenu.”’”[d]

12 Lakini wakasema: “Ha-
kuna tumaini lolote![e] Kwa
maana tutafuata mawazo yetu
wenyewe, na kila mmoja wetu
atatenda kulingana na ukaidi
wa moyo wake mwovu.”[f]

13 Kwa hiyo Yehova anase-
ma hivi:

“Ulizeni wenyewe, tafadhali, kati ya mataifa.
Ni nani amesikia jambo kama hili?
Bikira wa Israeli ametenda jambo linalochukiza sana.[g]
14 Je, theluji ya Lebanoni inatoweka kwenye miamba iliyo kwenye miteremko yake?
Au, je, maji baridi yanayotiririka kutoka mbali yatakauka?
15 Lakini watu wangu wamenisahau.[a]
Kwa maana wanakitolea dhabihu* kitu cha ubatili,[b]
Nao wanawafanya watu wajikwae katika njia zao, vijia vya kale,[c]
Ili wapite kwenye barabara za vichochoroni ambazo hazijasawazishwa na ambazo si tambarare,#
16 Ili kuifanya nchi yao kuwa kitu cha kutisha[d]
Na kitu cha kupigiwa mluzi milele.[e]
Kila mtu atakayepita kando yake atatazama kwa mshtuko na kutikisa kichwa chake.[f]
17 Kama upepo wa mashariki, nitawatawanya mbele ya adui.
Nitawaonyesha mgongo, si uso wangu, siku ya msiba wao.”[g]

18 Nao wakasema: “Njooni,
tupange njama dhidi ya Yere-
mia,[h] kwa maana sheria haita-
toweka* kutoka kwa makuha-
ni wetu au shauri kutoka kwa
watu wenye hekima au neno
kutoka kwa manabii. Njooni
tumshambulie kwa maneno,#
nasi tusisikilize anachosema.”

19 Nitegee sikio, Ee Yehova,
Nawe usikilize wanachosema wapinzani wangu.
20 Je, wema unapaswa kulipwa kwa uovu?

---

18:8, 10 *Au “nitaghairi.” 18:11 *Tnn., “ninatengeneza.”

18:15 *Au “moshi wa dhabihu.” #Au “ambazo hazijatengenezwa.” 18:18 *Au “mafundisho hayatatoweka.” #Tnn., “tumpige kwa ulimi.”

---

SURA YA 18
a Ro 9:20, 21
b Yer 1:10; Yer 12:14; Yer 25:9; Yer 45:4
c 1Fa 8:33, 34; Zb 106:45; Yer 7:3; Yer 26:3; Eze 18:21; Yoe 2:13; Yon 3:5, 10
d Isa 1:16; Eze 18:23
e Yer 2:25
f Kum 29:19, 20; Yer 7:24
g Yer 2:13

Safu ya 2
a Yer 2:19; Yer 3:21
b Yer 10:14, 15
c Yer 6:16
d Law 26:33; Eze 6:14
e 1Fa 9:8; Yer 19:8; Omb 2:15; Mik 6:16
f Kum 28:37
g Kum 31:17
h Yer 11:19

Kwa maana wameuchimbia
shimo uhai wangu.*[a]
Kumbuka jinsi nilivyosimama mbele zako ili kusema mema kuwahusu,
Ili kuwaondolea ghadhabu yako.
21 Basi waache wana wao wapatwe na njaa kali,
Na uwatie mikononi mwa nguvu za upanga.[b]
Wake zao na wafiwe na watoto na kuwa wajane.[c]
Wanaume wao na wauawe kwa ugonjwa unaoua,
Vijana wao wauawe kwa upanga vitani.[d]
22 Kilio na kisikiwe kutoka katika nyumba zao
Utakapowaletea wavamizi kwa ghafla.
Kwa maana wamechimba shimo ili kunikamata
Nao wametega mitego ya kuinasa miguu yangu.[e]
23 Lakini wewe, Ee Yehova,
Unajua vema njama zao zote za kuniua.[f]
Usilifunike kosa lao,
Wala usiifute dhambi yao kutoka mbele zako.
Na wakwazike mbele zako[g]
Utakapowachukulia hatua kwa hasira yako.[h]

19 Yehova alisema hivi: "Nenda ukanunue chupa ya udongo kwa mfinyanzi.[i]
Uwachukue baadhi ya wazee
wa watu na baadhi ya wazee
wa makuhani, 2 nawe uende
katika Bonde la Mwana wa Hinomu,[j] kwenye njia inayoelekea kwenye Lango la Vigae. Na huko utangaze maneno ninayokuambia. 3 Utasema, 'Sikieni neno la Yehova, enyi wafalme wa Yuda na wakaaji wa Yerusalemu. Yehova wa majeshi, Mungu wa Israeli, anasema hivi:

"'"Niko karibu kuleta msiba mahali hapa, na masikio ya yeyote anayesikia kuuhusu
yatawasha. 4 Ni kwa sababu
waliniacha[a] na kufanya mahali hapa pasitambuliwe.[b] Hapa wanaitolea dhabihu miungu mingine ambayo wao na mababu zao na wafalme wa Yuda hawakuijua, nao wamepajaza mahali hapa damu ya watu
wasio na hatia.[c] 5 Walijenga
mahali pa juu pa Baali ili kuwateketeza motoni wana wao kuwa dhabihu nzima za kuteketezwa kwa Baali,[d] jambo ambalo sikuamuru wala kusema na ambalo hata halijawahi kamwe kuingia moyoni mwangu."'*[e]

6 "'"Kwa hiyo tazameni! siku zinakuja," asema Yehova, "wakati mahali hapa hapataitwa tena Tofethi au Bonde la Mwana wa Hinomu bali
Bonde la Mauaji.[f] 7 Nitavunja mipango ya Yuda na Yerusalemu mahali hapa, nami nitawaacha maadui wao wawaangamize kwa upanga na pia wataangamizwa kwa mkono wa wale wanaotaka kuwaua.* Nami nitawapa ndege wa angani na wanyama wa duniani maiti zao kuwa chakula
chao.[g] 8 Nitalifanya jiji hili
kuwa kitu cha kutisha na kitu cha kupigiwa mluzi. Kila mtu atakayepita kando yake atatazama kwa mshtuko na kupiga mluzi kwa sababu ya mapigo

18:20 *Au "wameichimbia shimo nafsi yangu."

19:5 *Au "sijawahi kamwe kulifikiria."
19:7 *Au "wanaotafuta nafsi yao."

SURA YA 18
a Zb 35:7
b Yer 12:3
c Omb 5:3
d 2Nya 36:17
e Zb 38:12
f Yer 11:19, 20
g Zb 35:4
h Yer 15:15

SURA YA 19
i Yer 18:2
j Yos 15:8, 12; 2Nya 28:1, 3; Yer 7:31

Safu ya 2
a 2Fa 22:16, 17; Isa 65:11
b 2Nya 33:1, 4
c 2Fa 21:16; Isa 59:7; Yer 2:34; Omb 4:13; Mt 23:34, 35
d 2Nya 28:1, 3; 2Nya 33:1, 6; Isa 57:5
e Law 18:21; Yer 7:31; Yer 32:35
f Yer 7:32
g Kum 28:25, 26; Zb 79:2; Yer 7:33; Yer 16:4

yake yote.[a] **9** Nami nitawafa-
nya wale nyama ya wana wao
na ya mabinti wao, nao wa-
takula kila mmoja nyama ya
mwenzake, kwa sababu ya ku-
zingirwa na kukata tamaa wa-
takapobanwa na maadui wao
wanaotaka kuwaua.”’*[b]

**10** “Kisha uivunje ile chupa
mbele ya macho ya wanaume
watakaoenda pamoja nawe,
**11** nawe uwaambie, ‘Yeho-
va wa majeshi anasema hivi:
“Hivi ndivyo nitakavyowavu-
nja watu hawa na jiji hili, kama
mtu anavyovunja chombo cha
mfinyanzi hivi kwamba haki-
wezi kurekebishwa kamwe;
nao watawazika wafu katika
Tofethi hivi kwamba hakuta-
kuwa na nafasi zaidi ya kuwa-
zika.”’[c]

**12** “‘Hivyo ndivyo nitaka-
vyopatendea mahali hapa,’
asema Yehova, ‘na wakaaji
wake, ili kulifanya jiji hili liwe
kama Tofethi. **13** Na nyu-
mba za Yerusalemu na nyu-
mba za wafalme wa Yuda zita-
kuwa chafu kama mahali
hapa, Tofethi,[d] naam, nyumba
zote ambazo juu ya paa zake
walilitolea dhabihu jeshi lote
la mbinguni[e] na ambako walii-
miminia miungu mingine ma-
toleo ya kinywaji.’”[f]

**14** Yeremia aliporudi kuto-
ka Tofethi ambako Yehova
alikuwa amemtuma ili atabi-
ri huko, akasimama katika ua
wa nyumba ya Yehova na ku-
waambia hivi watu wote:
**15** “Yehova wa majeshi, Mu-
ngu wa Israeli, anasema hivi:
‘Tazameni, ninaliletea jiji hili
na miji yake yote msiba
wote ambao nimetangaza dhi-
di yake, kwa sababu walika-
taa kwa ukaidi kuyatii* mane-
no yangu.’”[a]

# 20

**20** Sasa Pashuri mwana wa
Imeri, kuhani, ambaye
pia alikuwa msimamizi mkuu
katika nyumba ya Yehova, ali-
kuwa akisikiliza Yeremia
alipokuwa akitabiri mambo
hayo. **2** Kisha Pashuri aka-
mpiga nabii Yeremia na ku-
mweka katika mikatale[b] iliyo-
kuwa kwenye Lango la Juu la
Benjamini, lililokuwa katika
nyumba ya Yehova. **3** Lakini
siku iliyofuata Pashuri alipo-
mtoa Yeremia katika ile mika-
tale, Yeremia akamwambia:

“Yehova hatakuita tena Pa-
shuri, bali Hofu Kila Upande.[c]
**4** Kwa maana Yehova anase-
ma hivi: ‘Nitakufanya uwe kitu
cha kutia hofu kwako mwe-
nyewe na kwa marafiki wako
wote, nao watauawa kwa upa-
nga wa maadui wao huku ma-
cho yako yakitazama;[d] nami
nitawatia watu wote wa Yuda
mikononi mwa mfalme wa Ba-
biloni, naye atawapeleka uha-
mishoni kule Babiloni na ku-
waua kwa upanga.[e] **5** Nami
nitatia mikononi mwa maadui
wao utajiri wote wa jiji hili,
mali zake zote, vitu vyake vyo-
te vyenye thamani, na hazina
zote za wafalme wa Yuda.[f] Nao
watapora vitu hivyo na kuvi-
chukua na kuvipeleka Babilo-
ni.[g] **6** Lakini wewe, Pashuri,
na wote wanaoishi katika nyu-
mba yako, mtapelekwa ute-
kwani. Utapelekwa Babiloni
na kufia huko, nawe utazi-
kwa huko pamoja na marafiki
wako wote, kwa sababu ume-
watabiria uwongo.’”[h]

---

**19:9** *Au “wanaotafuta nafsi yao.”

**19:15** *Tnn., “walizifanya shingo zao kuwa ngumu ili wasitii.”

**SURA YA 19**
a 1Fa 9:8; Yer 18:16; Omb 2:15
b Law 26:29; Kum 28:53; Omb 2:20; Omb 4:10; Eze 5:10
c Yer 7:32
d Zb 79:1
e Yer 8:1, 2; Sef 1:4, 5
f Yer 7:18; Yer 32:29

**Safu ya 2**
a Ne 9:17, 29; Zek 7:12

**SURA YA 20**
b 2Nya 16:10
c Yer 6:25
d Kum 28:32
e Yer 25:9; Yer 39:9
f 2Fa 20:17; 2Fa 24:11, 13; 2Fa 25:13-15; Omb 1:10
g 2Nya 36:10; Yer 15:13
h Yer 14:14; Yer 28:15; Yer 29:21

**7** Umenipumbaza, Ee Yehova, nami nikapumbazika.
Ulizitumia nguvu zako kunipinga, nawe ukashinda.[a]
Nimekuwa kitu cha kuchekwa mchana kutwa;
Kila mtu ananidhihaki.[b]
**8** Kwa maana kila mara ninapozungumza, lazima nipaze sauti na kutangaza,
"Ukatili na uharibifu!"
Kwa maana neno la Yehova limesababisha nitukanwe na kudhihakiwa siku nzima.[c]
**9** Basi nikasema: "Sitamtaja tena,
Wala sitasema tena katika jina lake."[d]
Lakini moyoni mwangu neno hilo lilikuwa kama moto unaowaka uliofungiwa mifupani mwangu,
Nami nikachoka kulizuia ndani yangu;
Singeweza tena kuvumilia.[e]
**10** Kwa maana nilisikia uvumi mwingi wa uovu;
Hofu ilinizunguka.[f]
"Mshutumuni; na tumshtumu!"
Kila mtu aliyenitakia amani alisubiri nianguke:[g]
"Labda atafanya kosa la kipumbavu,
Nasi tutamshinda na kujilipizia kisasi dhidi yake."
**11** Lakini Yehova alikuwa pamoja nami kama shujaa anayetisha.[h]
Ndiyo sababu wale wanaonitesa watajikwaa nao hawatashinda.[i]
Wataaibishwa sana, kwa maana hawatafanikiwa.
Fedheha yao ya milele haitasahauliwa.[a]
**12** Lakini wewe, Ee Yehova wa majeshi, unamchunguza mwadilifu;
Unaona mawazo ya ndani kabisa* na pia moyo.[b]
Acha nione ukiwalipiza kisasi,[c]
Kwa maana nimeileta kesi yangu kwako.[d]
**13** Mwimbieni Yehova! Msifuni Yehova!
Kwa maana amemwokoa maskini* kutoka mikononi mwa watenda maovu.
**14** Ilaaniwe siku niliyozaliwa!
Isibarikiwe siku ambayo mama yangu alinizaa![e]
**15** Alaaniwe mtu aliyemletea baba yangu habari njema, akisema:
"Umepata mwana, mvulana!"
Na kumfanya ashangilie sana.
**16** Mtu huyo na awe kama majiji ambayo Yehova aliyaangamiza bila kughairi.
Na asikie kilio asubuhi na sauti ya king'ora adhuhuri.
**17** Kwa nini hakuniua ndani ya tumbo la uzazi,
Ili mama yangu awe kaburi langu
Na tumbo lake liwe na mimba sikuzote?[f]
**18** Kwa nini nilitoka tumboni
Ili kuona taabu na huzuni,
Na kumaliza siku zangu kwa aibu?[g]

---

**20:12** *Au "hisia za ndani kabisa." Tnn., "figo." **20:13** *Au "ameiokoa nafsi ya maskini."

SURA YA 20
a Eze 3:14; Mik 3:8
b Zb 22:7; Yer 15:10, 15
c 2Nya 36:16; Yer 6:10
d 1Fa 19:2, 4; Yon 1:3
e Yer 6:11; Amo 3:8; Mdo 4:19, 20
f Zb 31:13
g Zb 38:16
h Yer 1:8; Ro 8:31
i Zb 27:2; Yer 15:15, 20; Yer 17:18

Safu ya 2
a Zb 6:10
b Yer 17:10
c Zb 59:10; Yer 17:18
d Yer 11:20; 1Pe 2:23
e Ayu 3:3; Yer 15:10
f Ayu 10:18
g Ayu 3:20

**21** Yeremia alipokea neno
kutoka kwa Yehova wa-
kati Mfalme Sedekia[a] alipo-
mtuma kwake Pashuri[b] mwana
wa Malkiya na Sefania[c] mwa-
na wa Maaseya, kuhani, akio-
mba hivi: **2** “Tafadhali mwo-
mbe Yehova ushauri kwa ajili
yetu, kwa sababu Mfalme Ne-
bukadneza* wa Babiloni ana-
pigana vita dhidi yetu.[d] Labda
Yehova atatutendea mojawapo
ya matendo yake yanayostaa-
jabisha, ili mfalme huyo atua-
che na kwenda zake.”[e]
**3** Yeremia akawaambia, “Mwa-
mbieni Sedekia hivi: **4** ‘Ye-
hova Mungu wa Israeli anase-
ma hivi: “Tazama, ninazigeu-
za dhidi yenu* silaha za vita
zilizo mikononi mwenu, mna-
zotumia kupigana na mfal-
me wa Babiloni[f] na Wakaldayo
wanaowazingira nje ya uku-
ta. Nami nitawakusanya ka-
tikati ya jiji hili. **5** Na mimi
mwenyewe nitapigana nanyi[g]
kwa mkono ulionyooshwa na
kwa mkono wenye nguvu, kwa
hasira na kwa ghadhabu na
kwa ukali mwingi.[h] **6** Nita-
wapiga wakaaji wa jiji hili,
mwanadamu na mnyama pia.
Watakufa kwa ugonjwa hatari
sana.”’[i]
**7** “‘“Baada ya hayo,” asema
Yehova, “Nitamtia Mfalme Se-
dekia wa Yuda na watumishi
wake na watu wa jiji hili—wale
watakaookoka ugonjwa hata-
ri, upanga, na njaa kali—mi-
kononi mwa Mfalme Nebukad-
neza* wa Babiloni, mikononi
mwa maadui wao na mikono-
ni mwa wale wanaotaka ku-
waua.#[j] Atawaua kwa upanga.
Hatawasikitikia wala kuwahu-
rumia wala kuwaonyesha re-
hema yoyote.”’[a]
**8** “Nawe utawaambia watu
hawa, ‘Yehova anasema hivi:
“Tazameni, ninaweka mbe-
le yenu njia ya uzima na
njia ya kifo. **9** Wale watakao-
baki katika jiji hili wataku-
fa kwa upanga, kwa njaa kali,
na kwa ugonjwa hatari. Laki-
ni yeyote atakayetoka na kuji-
salimisha kwa Wakaldayo wa-
naowazingira ataendelea kui-
shi, naye atapata uhai wake*
kama nyara.”’#[b]
**10** “‘“Kwa maana nimelika-
taa* jiji hili nalo litapata msi-
ba wala si mema,”[c] asema Ye-
hova. “Litatiwa mikononi mwa
mfalme wa Babiloni,[d] naye
ataliteketeza kwa moto.”[e]
**11** “‘Utawaambia watu wa
nyumba ya mfalme wa Yuda:
Sikieni neno la Yehova.
**12** Enyi watu wa nyumba ya
Daudi, Yehova anasema hivi:

“Tekelezeni haki kila asu-
buhi,
Na mtu anayenyang’a-
nywa, mwokoeni kutoka
mikononi mwa mtu la-
ghai,[f]
Ili ghadhabu yangu isiwa-
ke kama moto[g]
Na kuteketeza bila mtu wa
kuuzima
Kwa sababu ya matendo
yenu maovu.”’[h]
**13** ‘Tazama, niko dhidi yako,
ewe mkaaji wa bondeni,*
Ewe mwamba wa nchi ta-
mbarare,’ asema Yehova.
‘Na wewe unayeuliza:

---

**21:2, 7** *Tnn., “Nebukadreza,” njia nyingine ya kuandika jina hili. **21:4** *Au “ninawageuzia.” **21:7** #Au “wanaotafuta nafsi yao.”

**21:9** *Au “nafsi yake.” #Au “ataponyoka na uhai wake.” **21:10** *Tnn., “nimeukaza uso wangu dhidi ya.” **21:13** *Au “nchi tambarare ya chini.”

---

SURA YA 21
a 2Fa 24:18; 1Nya 3:15; 2Nya 36:9, 10
b Yer 38:1
c Yer 29:25; Yer 37:3; Yer 52:24, 27
d 2Fa 25:1; Yer 32:28; Yer 39:1
e 1Sa 7:10; 2Nya 14:11; Isa 37:36, 37
f Yer 32:5
g Isa 63:10; Omb 2:5
h Isa 5:25
i Kum 28:21, 22; Eze 7:15
j 2Fa 25:6, 7; Yer 37:17; Yer 39:5-7; Yer 52:9-11; Eze 17:20

Safu ya 2
a Kum 28:49, 50; 2Nya 36:17
b Yer 27:12, 13; Yer 38:2, 17
c Yer 44:11
d Yer 38:3
e 2Nya 36:17, 19; Yer 17:27; Yer 34:2; Yer 37:10; Yer 39:8
f Isa 1:17; Yer 22:3; Eze 22:29; Mik 2:2
g Kum 32:22; Isa 1:31; Yer 7:20
h Yer 7:5-7

“Ni nani atakayeshuka
kupigana nasi?
Na ni nani atakayevamia
makao yetu?”
14 Nitakufanya uwajibike*
Kulingana na matendo
yenu,’[a] asema Yehova.
‘Nami nitawasha moto ka-
tika msitu wake,
Nao utateketeza vitu vyote
vinavyomzunguka.’”[b]

**22** Yehova anasema hivi:
“Shuka nyumbani kwa*
mfalme wa Yuda, upeleke uju-
mbe huu. 2 Utasema, ‘Sikia
neno la Yehova, ewe mfalme
wa Yuda unayeketi juu ya kiti
cha ufalme cha Daudi, wewe
pamoja na watumishi wako na
watu wako, wale wanaoingia
kupitia malango haya. 3 Ye-
hova anasema hivi: “Tekele-
zeni haki na uadilifu. Na mtu
anayenyang’anywa, mwokoeni
kutoka mikononi mwa mtu la-
ghai. Msimtese mkaaji yeyote
mgeni, na msimdhuru yatima
yeyote au mjane.[c] Nanyi msi-
mwage damu yoyote isiyo na
hatia mahali hapa.[d] 4 Kwa
maana mkijitahidi kufuata
neno hili, basi wafalme wa-
naoketi kwenye kiti cha ufal-
me cha Daudi[e] wataingia ku-
pitia malango ya nyumba
hii, wakiwa wamepanda ma-
gari na farasi, wao pamoja na
watumishi wao na watu wao.”’[f]
5 “‘Lakini msipoyatii mane-
no haya, ninaapa kwa nafsi
yangu mwenyewe,’ asema Ye-
hova, ‘kwamba nyumba hii
itakuwa ukiwa.’[g]
6 “Kwa maana Yehova ana-
sema hivi kuhusu nyumba ya
mfalme wa Yuda,

‘Wewe ni kama Gileadi
kwangu,
Kama kilele cha Lebanoni.
Lakini nitakufanya uwe
nyika;
Hakuna jiji lako hata moja
litakalokaliwa.[a]
7 Nami nitawaweka* waa-
ngamizaji dhidi yako,
Kila mmoja akiwa na sila-
ha zake.[b]
Wataikata mierezi yako ili-
yo bora zaidi
Na kuiangusha ndani ya
moto.[c]
8 Na mataifa mengi yatapi-
ta kando ya jiji hili na kila
mmoja atamwambia mwenza-
ke: “Kwa nini Yehova alili-
tendea hivi jiji hili kuu?”[d]
9 Nao watajibu: “Kwa saba-
bu waliliacha agano la Yehova
Mungu wao na kuiinamia miu-
ngu mingine na kuitumikia.”’[e]
10 “Msimlilie aliyekufa,
Na msimsikitikie.
Badala yake, mlilieni sana
yule anayeondoka,
Kwa maana hatarudi tena
kuiona nchi alimozaliwa.
11 “Kwa maana Yehova
anasema hivi kumhusu Shalu-
mu*[f] mwana wa Yosia, mfalme
wa Yuda anayetawala badala
ya Yosia[g] baba yake, ambaye
ameondoka mahali hapa: ‘Ha-
tarudi hapo tena. 12 Kwa
maana atakufa mahali wali-
pompeleka uhamishoni, naye
hataiona tena nchi hii.’[h]
13 Ole wake anayejenga nyu-
mba yake bila uadilifu
Na vyumba vyake vya juu
bila haki,
Anayemfanya mwana-

SURA YA 21
a Yer 5:9; Yer 9:9
b 2Nya 36:17, 19; Yer 52:12, 13

SURA YA 22
c Law 19:15; Isa 1:17; Eze 22:7; Mik 2:2
d 2Fa 24:3, 4; Yer 7:6, 7
e 1Fa 2:12
f Yer 17:24, 25
g Yer 39:8; Mik 3:12

Safu ya 2
a Isa 6:11; Yer 7:34
b Eze 9:1
c Yer 21:14
d Kum 29:24-26; 1Fa 9:8, 9; Omb 2:15
e 2Fa 22:16, 17
f 1Nya 3:15; 2Nya 36:1
g 2Fa 23:29, 30
h 2Fa 23:34; 2Nya 36:4

21:14 * Au “Nitakuadhibu.” 22:1 * Au “kwenye jumba la kifalme la.”

22:7 * Tnn., “nitawatakasa.” 22:11 * Pia anaitwa Yehoahazi.

damu mwenzake
amtumikie bure,
Na ambaye anakataa ku-
mlipa malipo yake;[a]
14 Yule anayesema, ‘Nitaji-
jengea nyumba yenye
nafasi kubwa
Yenye vyumba vya juu
vyenye nafasi kubwa.
Nitaiwekea madirisha
Nami nitazifunika kuta
zake kwa mbao za mie-
rezi na kuipaka rangi
nyekundu.’
15 Je, utaendelea kutawala
kwa sababu unawashi-
nda wengine kwa
kutumia mierezi?
Baba yako pia alikula na
kunywa,
Lakini alitenda haki na ua-
dilifu,[b]
Naye alifanikiwa.
16 Alitetea haki halali ya
mwenye kuteseka na ma-
skini,
Basi akafanikiwa.
‘Hiyo ndiyo maana ya
kunijua, sivyo?’ asema
Yehova.
17 ‘Lakini macho yako na
moyo wako unakazia tu
faida yako isiyo ya haki,
Kumwaga damu isiyo na
hatia,
Na kufanya ulaghai na
unyang’anyi.’

18 “Kwa hiyo Yehova anase-
ma hivi kumhusu Yehoyaki-
mu[c] mwana wa Yosia, mfalme
wa Yuda,

‘Hawatamwombolezea:
“Aa! ndugu yangu! Aa!
dada yangu!”
Hawatamwombolezea:
“Aa! Ewe bwana! Aa! mfa-
lme!”
19 Atazikwa kama anavyozi-
kwa punda,[a]
Kwa kukokotwa na ku-
tupwa,
Nje ya malango ya Yerusa-
lemu.’[b]
20 Panda mpaka Lebanoni na
upaze kilio,
Paza sauti yako huko Ba-
shani.
Na upaze kilio kutoka Aba-
rimu,[c]
Kwa maana wapenzi wako
wamepondwa.[d]
21 Nilisema nawe ulipokuwa
salama.
Lakini ulisema, ‘Sitatii.’[e]
Hii imekuwa njia yako ta-
ngu ujana wako,
Kwa maana hujaitii sauti
yangu.[f]
22 Upepo utawachunga wa-
chungaji wako wote,[g]
Na wapenzi wako watae-
nda utekwani.
Kisha utaaibishwa na kufe-
dheheshwa kwa sababu
ya msiba wako wote.
23 Ewe unayekaa Lebanoni,[h]
Uliye na kiota kati ya mie-
rezi,[i]
Jinsi utakavyougua uchu-
ngu utakapokupata,
Maumivu* kama ya mwa-
namke anayezaa!”[j]

24 “‘Kwa hakika kama nina-
vyoishi,’ asema Yehova, ‘hata
kama Konia*[k] mwana wa Ye-
hoyakimu,[l] mfalme wa Yuda,
angekuwa pete ya muhuri
kwenye mkono wangu wa
kuume, ningekung’oa kuto-
ka hapo! 25 Nami nitaku-
tia mkononi mwa wale wanao-
taka kukuua,* mkononi mwa

**22:23** *Tnn., “Uchungu wa kuzaa.” **22:24** *Pia anaitwa Yehoyakini na Yekonia. **22:25** *Au “wanaotafuta nafsi yako.”

SURA YA 22
a Law 19:13; Mik 3:9, 10
b 2Fa 22:1, 2; 2Fa 23:23, 25
c 2Fa 23:34; 2Nya 36:4

Safu ya 2
a Yer 36:30
b 2Nya 36:5, 6
c Kum 32:49
d 2Fa 24:7
e Yer 2:31; Yer 6:16
f Kum 9:7; Amu 2:11
g Yer 23:1; Eze 34:2
h Yer 22:6
i Isa 2:12, 13
j Yer 4:31; Yer 6:24
k 2Fa 24:6; Yer 22:28; Yer 37:1; Mt 1:11
l 2Fa 23:34

wale unaowaogopa, mkono-
ni mwa Mfalme Nebukadne-
za* wa Babiloni, na mkono-
ni mwa Wakaldayo.[a] **26** Nami
nitakutupa wewe pamoja na
mama yako aliyekuzaa katika
nchi nyingine ambako hamku-
zaliwa, nanyi mtakufa huko.
**27** Nao hawatarudi kamwe
katika nchi wanayoitamani.*[b]

**28** Je, mtu huyu Konia ni
chungu tu kilichodharauliwa na kuvunjika,
Chombo ambacho hakuna mtu anayekitaka?
Kwa nini yeye na wazao wake wameangushwa chini
Na kutupwa katika nchi wasiyoijua?'[c]

**29** Ewe dunia,* dunia, dunia,
sikia neno la Yehova.

**30** Yehova anasema hivi:
'Andikeni kwamba mtu huyu hana mtoto,
Kama mtu ambaye hatafanikiwa katika maisha yake,*
Kwa maana hakuna yeyote kati ya wazao wake atakayefanikiwa
Kuketi kwenye kiti cha ufalme cha Daudi na kutawala tena katika Yuda.'"[d]

**23** "Ole wao wachungaji wanaowaangamiza na kuwatawanya kondoo wa malisho yangu!" asema Yehova.[e]
**2** Kwa hiyo Yehova Mungu
wa Israeli anasema hivi dhi-
di ya wachungaji wanaowa-
chunga watu wangu: "Mmewa-
tawanya kondoo wangu; mlie-
ndelea kuwatawanya, nanyi
hamjawakazia fikira."[a]

"Basi nitawakazia ninyi fikira kwa sababu ya matendo yenu maovu," asema Yehova.

**3** "Kisha nitawakusanya ko-
ndoo wangu waliobaki kutoka
katika nchi zote ambako ni-
likuwa nimewatawanya,[b] nami
nitawarudisha kwenye mali-
sho yao,[c] nao watazaana na
kuwa wengi.[d] **4** Nami nitawe-
ka wachungaji juu yao ambao
kwa kweli watawachunga.[e] Ha-
wataogopa tena wala kuwa na
hofu, na hakuna yeyote ataka-
yekosekana," asema Yehova.

**5** "Tazameni! Siku zinaku-
ja," asema Yehova, "nitakapo-
mwinulia Daudi chipukizi adi-
lifu.*[f] Na mfalme atatawala[g]
na kuwa na ufahamu na ku-
tekeleza haki na uadilifu kati-
ka nchi.[h] **6** Katika siku zake
Yuda ataokolewa,[i] na Israeli
atakaa kwa usalama.[j] Naye
ataitwa jina hili: Yehova Ni Ua-
dilifu Wetu."[k]

**7** "Hata hivyo, siku zina-
kuja," asema Yehova, "waka-
ti ambapo hawatasema tena,
'Kwa hakika kama Yehova ana-
vyoishi, aliyewatoa watu wa
Israeli nchini Misri!'[l] **8** bada-
la yake watasema, 'Kwa haki-
ka kama Yehova anavyoishi,
aliyewatoa na kuwarudisha
wazao wa nyumba ya Israeli
kutoka katika nchi ya kaskazi-
ni na kutoka katika nchi zote
nilizowatawanya,' nao wata-
kaa katika nchi yao we-
nyewe."[m]

**9** Kuhusu manabii:
Moyo wangu umevunjika ndani yangu.
Mifupa yangu yote inatetemeka.

---

**22:25** *Tnn., "Nebukadreza," njia nyingine ya kuandika jina hili. **22:27** *Au "kwenye nchi ambayo wanaiinulia nafsi yao." **22:29** *Au "nchi." **22:30** *Tnn., "siku zake."

**23:5** *Au "mrithi mwadilifu."

---

**SURA YA 22**
*a* 2Fa 24:12, 15; 2Nya 36:9, 10; Yer 24:1; Yer 29:1, 2
*b* Yer 52:31-34
*c* 1Nya 3:17, 18
*d* 2Nya 36:9, 10; Yer 36:30; Mt 1:12

**SURA YA 23**
*e* Yer 10:21; Yer 50:6; Eze 34:2

**Safu ya 2**
*a* Eze 34:5
*b* Isa 11:11; Isa 35:10; Yer 29:14; Yer 31:8
*c* Yer 50:19; Eze 34:14; Mik 2:12
*d* Kum 30:3, 5; Amo 9:14; Zek 10:8
*e* Yer 3:15; Yoh 21:15; Mdo 20:28
*f* Isa 11:1; Isa 53:2; Yer 33:15, 16; Zek 3:8; Mt 2:23
*g* Lu 1:32, 33
*h* Isa 9:7; Isa 11:3, 4; Isa 32:1
*i* Zek 10:6
*j* Kum 33:28; Yer 32:37; Zek 14:11
*k* Isa 54:17
*l* Yer 16:14, 15
*m* Isa 43:5; Eze 34:13; Sef 3:20

Mimi ni kama mtu aliye-
lewa
Na kama mtu aliyelemewa
na divai,
Kwa sababu ya Yehova na
kwa sababu ya maneno
yake matakatifu.
10 Kwa maana nchi imejaa
wazinzi;[a]
Kwa sababu ya laana nchi
inaomboleza[b]
Na malisho ya nyikani ya-
mekauka.[c]
Njia yao ni ya uovu, nao
wanatumia vibaya nguvu
zao.
11 "Nabii pamoja na kuhani
wamechafuliwa.*[d]
Hata katika nyumba
yangu mwenyewe nimeu-
pata uovu wao,"[e] asema
Yehova.
12 "Basi kijia chao kitakuwa
na utelezi na giza,[f]
Watasukumwa na kua-
nguka.
Kwa maana nitawaletea
msiba
Katika mwaka wa kuwaa-
dhibu," asema Yehova.
13 "Na kwa manabii wa Sa-
maria[g] nimeona jambo
linalochukiza sana.
Unabii wao unachochewa
na Baali,
Nao wanawapotosha watu
wangu Waisraeli.
14 Na kwa manabii wa Yeru-
salemu nimeona mambo
mabaya sana.
Wanafanya uzinzi[h] na ku-
tembea katika uwongo;[i]
Wanawatia moyo* watenda
maovu,
Nao hawageuki na kuua-
cha uovu wao.

23:11 *Au "wameasi imani." 23:14 *Tnn., "Wanaitia nguvu mikono ya."

SURA YA 23
a Yer 3:8, 9; Yer 5:7; Yer 13:27; Eze 22:11
b Isa 24:4; Yoe 1:10
c Yer 12:4
d Isa 28:7; Yer 5:31; Yer 6:13; Eze 22:25; Sef 3:4
e 2Nya 33:1, 5; 2Nya 36:14; Yer 7:11; Eze 8:10, 11; Eze 23:39
f Yer 13:16
g Eze 16:46
h Yer 29:21, 23
i Yer 23:26

Safu ya 2
a Isa 3:9
b Mwa 18:20; Kum 32:32; Isa 1:10; Yud 7
c Yer 8:14; Yer 9:15
d Yer 27:9; Yer 29:8
e Omb 2:14
f Yer 14:14; Eze 13:3; Eze 22:28
g Yer 4:10; Yer 6:13, 14; Yer 8:11; Eze 13:10
h Mik 3:11

Wote ni kama Sodoma
kwangu,[a]
Na wakaaji wake ni kama
Gomora."[b]
15 Kwa hiyo Yehova wa ma-
jeshi anasema hivi dhidi ya
manabii hao:
"Tazama, ninawafanya
wale pakanga
Na kuwapa maji yenye
sumu wanywe.[c]
Kwa maana kutoka kwa
manabii wa Yerusalemu
uasi imani umeenea kati-
ka nchi yote."
16 Yehova wa majeshi ana-
sema hivi:
"Msiyasikilize maneno ya
manabii wanaowatabiria
ninyi.[d]
Wanawadanganya.*
Wanasema maono ya moyo
wao wenyewe,[e]
Si kutoka katika kinywa
cha Yehova.[f]
17 Wanawaambia tena na
tena wale wasionihe-
shimu,
'Yehova amesema hivi:
"Mtakuwa na amani."'[g]
Nao wanamwambia kila
mtu anayefuata moyo
wake mkaidi,
'Hutapatwa na msiba wo-
wote.'[h]
18 Kwa maana ni nani amesi-
mama katika kikundi cha
marafiki wa karibu wa
Yehova
Ili aone na kulisikia neno
lake?
Ni nani amelikazia fikira
neno lake ili alisikie?
19 Tazameni! Dhoruba ya
upepo ya Yehova italipu-
ka kwa ghadhabu;

23:16 *Au "Wanawajaza matumaini ya uwongo."

Kama tufani inayozungu-
ka, itazunguka ikishuka
juu ya kichwa cha
waovu.[a]
**20** Hasira ya Yehova haitapoa
Mpaka atakapotekeleza na
kutimiza makusudi ya
moyo wake.
Mtaelewa jambo hilo wa-
ziwazi katika siku za
mwisho.
**21** Sikuwatuma manabii, laki-
ni walikimbia.
Sikuongea nao, lakini wali-
tabiri.[b]
**22** Lakini ikiwa wangesima-
ma katika kikundi
changu cha marafiki wa
karibu,
Wangewafanya watu wa-
ngu wayasikie maneno
yangu
Nao wangewarudisha ku-
toka kwenye njia yao
mbaya na matendo
yao maovu."[c]
**23** "Je, mimi ni Mungu nikiwa
karibu tu," auliza Yeho-
va, " na si Mungu nikiwa
mbali pia?"
**24** "Je, mtu yeyote anaweza
kujificha mahali pa siri
ambapo siwezi kumwo-
na?"[d] auliza Yehova.
"Je, mimi sizijazi mbingu
na dunia?"[e] auliza Ye-
hova.

**25** "Nimewasikia manabii
wanaotabiri uwongo kati-
ka jina langu wakisema,
'Niliota ndoto! Niliota ndo-
to!'[f] **26** Jambo hili litaende-
lea mpaka lini katika moyo
wa manabii hao, kutabiri uwo-
ngo? Wao ni manabii wa uda-
nganyifu wa moyo wao we-
nyewe.[g] **27** Wanakusudia ku-
wafanya watu wangu walisa-
hau jina langu kupitia ndoto
wanazosimuliana, kama baba
zao walivyolisahau jina langu
kwa sababu ya Baali.[a] **28** Na-
bii aliye na ndoto na asimulie
ndoto hiyo, lakini yule aliye
na neno langu anapaswa kuli-
sema neno langu kwa ukweli."

"Nyasi ina uhusiano gani na
nafaka?" auliza Yehova.

**29** "Je, neno langu si kama
moto,"[b] auliza Yehova, "na
kama nyundo ya chuma
inayopasua-pasua jabali?"[c]

**30** "Basi nitawaadhibu ma-
nabii," asema Yehova, "wa-
naoibiana maneno yangu."[d]

**31** "Nitawaadhibu mana-
bii," asema Yehova, "wanaotu-
mia ulimi wao kusema, 'Ana-
sema hivi!'"[e]

**32** "Nitawaadhibu manabii
wa ndoto za uwongo," ase-
ma Yehova, "wanaozisimulia
na kuwapotosha watu wangu
kwa sababu ya uwongo wao na
kujigamba kwao."[f]

"Lakini sikuwatuma wala
kuwaamuru. Basi hawatawa-
faidi watu hawa hata kidogo,"[g]
asema Yehova.

**33** "Na watu hawa au nabii
au kuhani akiwauliza, 'Mzigo*
wa Yehova ni nini?' mtawajibu
hivi: '"Ninyi watu ndio mzigo!
Nami nitawatupa,"[h] asema Ye-
hova.' **34** Naye nabii au ku-
hani au mtu anayesema, 'Huu
ndio mzigo* wa Yehova!' Ni-
tamkazia fikira mtu huyo na
nyumba yake. **35** Hivi ndi-
vyo kila mmoja wenu anavyo-
mwambia mwenzake na pia
ndugu yake, 'Yehova ametoa
jibu gani? Na Yehova amese-

**SURA YA 23**
*a* Yer 25:32; Yer 30:23, 24
*b* Yer 14:14; Yer 27:15; Yer 29:8, 9
*c* Yer 25:4, 5
*d* Mwa 16:7, 13; Met 15:3; Amo 9:2; Ebr 4:13
*e* Zb 139:7
*f* Kum 18:20; Yer 27:9; Yer 29:21, 23
*g* Yer 14:14

**Safu ya 2**
*a* Amu 3:7; 2Fa 21:1, 3
*b* Yer 5:14
*c* Ebr 4:12
*d* Kum 18:20; Yer 14:15; Eze 13:2, 3
*e* Eze 13:7
*f* Sef 3:4
*g* Yer 7:8; Omb 2:14
*h* Yer 12:7

**23:33** * Au "Ujumbe unaochosha." Neno hilo la Kiebrania lina maana mbili: "ujumbe mzito kutoka kwa Mungu" au "kitu kinachochosha." **23:34** * Au "ujumbe unaochosha."

ma nini?’ 36 Lakini msiutaje
tena mzigo* wa Yehova, kwa
maana mzigo* ni neno la kila
mtu binafsi, nanyi mmeyaba-
dili maneno ya Mungu aliye
hai, Yehova wa majeshi, Mu-
ngu wetu.
37 “Utamuuliza nabii huyo
hivi: ‘Yehova amekupa jibu
gani? Na Yehova amesema
nini? 38 Nanyi mkiendelea
kusema, “Mzigo# wa Yehova!”
Yehova anasema hivi: “Kwa
sababu mnasema, ‘Hili neno
ndilo mzigo* wa Yehova,’ baa-
da ya mimi kuwaambia, ‘Msi-
seme: “Mzigo# wa Yehova!”’
39 tazameni! Nitawainua juu
na kuwatupa kutoka mbele za-
ngu, ninyi pamoja na jiji nili-
lowapa ninyi na mababu zenu.
40 Nami nitawaletea aibu ya
milele na fedheha ya milele,
ambayo haitasahauliwa.”’”[a]

24 Kisha Yehova akanio-
nyesha vikapu viwili
vya tini vilivyowekwa mbele
ya hekalu la Yehova, baada ya
Mfalme Nebukadneza* wa Ba-
biloni kumpeleka uhamisho-
ni Yekonia#[b] mwana wa Ye-
hoyakimu,[c] mfalme wa Yuda,
pamoja na wakuu wa Yuda,
mafundi, na wahunzi;△ aliwa-
toa Yerusalemu na kuwapele-
ka Babiloni.[d] 2 Kikapu kimo-
ja kilikuwa na tini nzuri sana,
kama tini za mapema, lakini
kile kikapu kingine kilikuwa
na tini mbaya sana, zilikuwa
mbaya sana hivi kwamba ha-
zingeweza kuliwa.
3 Kisha Yehova akaniuliza:
“Unaona nini, Yeremia?” Basi
nikasema: “Tini; tini nzuri ni
nzuri sana, na tini mbaya ni
mbaya sana, hivi kwamba ha-
ziwezi kuliwa.”[a]
4 Ndipo neno la Yehova li-
kanijia likisema: 5 “Yeho-
va Mungu wa Israeli anasema
hivi: ‘Kama hizi tini nzuri, ndi-
vyo nitakavyowaona kwa njia
nzuri wale watu wa Yuda wa-
liohamishwa, ambao nimewa-
toa mahali hapa na kuwapele-
ka katika nchi ya Wakaldayo.
6 Jicho langu litaendelea ku-
watazama kwa faida yao, nami
nitawarudisha katika nchi
hii.[b] Nitawajenga, nami sita-
wabomoa; nitawapanda, nami
sitawang’oa.[c] 7 Nami nita-
wapa moyo wa kunijua, kwa-
mba mimi ni Yehova.[d] Wata-
kuwa watu wangu, nami ni-
takuwa Mungu wao,[e] kwa
maana watarudi kwangu kwa
moyo wao wote.[f]
8 “‘Lakini kuhusu tini mba-
ya ambazo ni mbaya sana hivi
kwamba haziwezi kuliwa,[g] Ye-
hova anasema hivi: “Ndivyo
nitakavyomwona Mfalme Se-
dekia[h] wa Yuda, wakuu wake,
wakaaji wa Yerusalemu walio-
baki katika nchi hii, na
wale wanaokaa nchini Misri.[i]
9 Nitawafanya wawe kitu cha
kutisha na msiba kwa falme
zote za dunia,[j] shutuma, me-
thali, kitu cha kudhihakiwa,
na laana[k] kila mahali nitaka-
powatawanya.[l] 10 Nami ni-
tawaletea upanga,[m] njaa kali,
na ugonjwa hatari,[n] mpaka
waangamie kutoka katika nchi
niliyowapa wao na mababu
zao.”’”

25 Neno lililomjia Yeremia
kuhusu watu wote wa
Yuda katika mwaka wa nne
wa utawala wa Yehoyakimu[o]
mwana wa Yosia, mfalme wa

SURA YA 23
a Yer 24:9; Yer 42:18; Omb 5:20; Da 9:16

SURA YA 24
b Yer 22:24
c 2Fa 24:6; 1Nya 3:16
d 2Fa 24:15, 16; Yer 29:1, 2

Safu ya 2
a Yer 24:8
b Ezr 1:3; Yer 12:15; Yer 25:11; Yer 29:10; Eze 36:24
c Yer 1:10; Yer 30:18; Yer 32:41
d Kum 30:6; Yer 31:33; Eze 11:19
e Yer 30:22; Yer 32:38; Zek 8:8
f Yer 29:13
g Yer 29:17
h 2Fa 25:6, 7; Eze 12:12, 13
i Yer 44:1; Yer 46:13
j Yer 15:4; Yer 34:17
k Yer 26:4, 6; Yer 29:22
l Kum 28:64; Yer 29:18
m Law 26:33; Yer 9:16
n Kum 28:59; Yer 15:2; Eze 7:15

SURA YA 25
o 2Fa 24:1; Yer 36:1; Yer 46:2; Da 1:1

23:36, 38 *Au “ujumbe unaochosha.” 23:38 #Au “Ujumbe unaochosha.” 24:1 *Tnn., “Nebukadreza,” njia nyingine ya kuandika jina hili. #Pia anaitwa Yehoyakini na Yekonia. △Au labda, “wajenzi wa maboma ya ulinzi.”

Yuda, ambao ulikuwa mwaka
wa kwanza wa Mfalme Nebu-
kadneza* wa Babiloni. **2** Na-
bii Yeremia alisema hivi kuhu-
su* watu wote wa Yuda na wa-
kaaji wote wa Yerusalemu:

**3** “Tangu mwaka wa 13 wa
utawala wa Yosia[a] mwana wa
Amoni, mfalme wa Yuda, mpa-
ka leo hii, miaka hii 23,
neno la Yehova limenijia,
nami niliendelea kuwaambia
tena na tena,* lakini hamku-
sikiliza.[b] **4** Na Yehova aliwa-
tuma kwenu watumishi wake
wote manabii, aliwatuma tena
na tena,* lakini hamkusikili-
za, wala kutega sikio lenu ili
msikie.[c] **5** Walikuwa wakise-
ma, ‘Tafadhali, geukeni kila
mmoja wenu kutoka katika
njia zenu za uovu na matendo
yenu maovu;[d] nanyi mtaende-
lea kukaa kwa muda mrefu ka-
tika nchi ambayo Yehova ali-
wapa ninyi na mababu zenu
zamani. **6** Msiifuate miungu
mingine na kuiabudu na kuii-
namia, na kunikasirisha kwa
kazi ya mikono yenu; la sivyo
nitawaletea msiba.’

**7** “‘Lakini hamkunisikiliza,’
asema Yehova, ‘Badala yake
mlinikasirisha kwa kazi ya
mikono yenu, na kujiletea
msiba.’[e]

**8** “Kwa hiyo Yehova wa ma-
jeshi anasema hivi: ‘“Kwa sa-
babu hamkuyatii maneno ya-
ngu, **9** ninaziita familia zote
za kaskazini,”[f] asema Yehova,
“ninamwita Mfalme Nebukad-
neza* wa Babiloni, mtumishi
wangu,[g] nami nitawaleta dhi-
di ya nchi hii[h] na dhidi ya wa-
kaaji wake na dhidi ya ma-
taifa haya yote yanayozungu-
ka.[a] Nitawaangamiza na kuwa-
fanya kuwa kitu cha kutisha
na kitu cha kupigiwa mluzi na
magofu ya kudumu. **10** Ni-
takomesha sauti ya furaha na
sauti ya shangwe ndani yao,[b]
sauti ya bwana harusi na sauti
ya bibi harusi,[c] sauti ya jiwe la
kusagia na nuru ya taa.
**11** Na nchi hii yote itakuwa
magofu na kitu cha kutisha,
na mataifa haya yatalazimika
kumtumikia mfalme wa Babi-
loni kwa miaka 70.”’[d]

**12** “‘Lakini miaka 70 itaka-
potimia,[e] nitamfanya mfalme
wa Babiloni awajibike* na pia
taifa hilo kwa sababu ya kosa
lao,’[f] asema Yehova, ‘nami ni-
taifanya nchi ya Wakaldayo
kuwa mahame na ukiwa dai-
ma.[g] **13** Nitatimiza maneno
yangu yote niliyosema dhidi
ya nchi hiyo, yote yaliyoandi-
kwa katika kitabu hiki amba-
yo Yeremia ametabiri dhidi ya
mataifa yote. **14** Kwa maana
mataifa mengi na wafalme wa-
kuu[h] watawafanya kuwa wa-
tumwa,[i] nami nitawalipa kuli-
ngana na matendo yao na kazi
ya mikono yao wenyewe.’”[j]

**15** Kwa maana Yehova Mu-
ngu wa Israeli aliniambia hivi:
“Chukua kikombe hiki cha di-
vai ya ghadhabu kutoka mko-
noni mwangu, nawe uyanywe-
she mataifa yote ambayo ni-
nakutuma kwao. **16** Nao wa-
takunywa na kupepesuka na
kutenda kama wendawazimu
kwa sababu ya upanga ninao-
tuma miongoni mwao.”[k]

**17** Basi nikakichukua kile
kikombe kutoka mkononi
mwa Yehova na kuyanywesha

---

**25:1, 9** *Tnn., “Nebukadreza,” njia nyingine ya kuandika jina hili. **25:2** *Au “aliwaambia hivi.” **25:3** *Tnn., “kuamka mapema na kusema.” **25:4** *Tnn., “akiamka mapema na kuwatuma.”

**25:12** *Au “nitamwadhibu mfalme wa Babiloni.”

---

**SURA YA 25**

*a* Yer 1:2

*b* Yer 7:13; Yer 13:10

*c* Yer 29:19

*d* 2Fa 17:13; Isa 55:7; Yer 18:11; Yer 35:15; Eze 18:30; Eze 33:11

*e* Kum 32:21; Ne 9:26

*f* Law 26:25; Isa 5:26; Yer 1:15

*g* Yer 27:6; Yer 43:10

*h* Kum 28:49, 50; Yer 5:15; Eze 7:24

**Safu ya 2**

*a* Eze 26:7; Eze 29:19; Hab 1:6

*b* Isa 24:7; Eze 26:13

*c* Yer 7:34

*d* 2Nya 36:20, 21; Da 9:2; Zek 1:12; Zek 7:5

*e* Kum 30:3; Ezr 1:1, 2; Yer 29:10

*f* Isa 47:1; Yer 51:1; Da 5:26, 30

*g* Isa 13:1, 19; Isa 14:4, 23

*h* Yer 50:9; Yer 51:27

*i* Isa 14:2; Hab 2:8

*j* Zb 137:8; Yer 50:29; Yer 51:6, 24; Ufu 18:6

*k* Yer 51:7; Omb 4:21; Eze 23:32-34; Nah 3:7, 11

mataifa yote ambayo Yeho-
va alinituma kwao:[a] **18** kua-
nzia Yerusalemu na majiji
ya Yuda,[b] wafalme wake
na wakuu wake, ili kuyafanya
kuwa magofu, kitu cha kuti-
sha, kitu cha kupigiwa mlu-
zi na laana,[c] kama ilivyo
leo; **19** kisha mfalme Farao
wa Misri na watumishi wake,
wakuu wake, na watu wake
wote,[d] **20** na watu wa matai-
fa mbalimbali waliochanga-
mana nao; wafalme wote wa
nchi ya Usi; wafalme wote wa
nchi ya Wafilisti,[e] Ashkelo-
ni,[f] Gaza, Ekroni, na watu wa-
liobaki wa Ashdodi; **21** Edo-
mu,[g] Moabu,[h] na Waamoni;[i]
**22** wafalme wote wa Tiro, wa-
falme wote wa Sidoni,[j] na wa-
falme wa kisiwa kilicho ba-
harini; **23** Dedani,[k] Tema,
Buzi, na wale wote wanao-
nyoa nywele pembeni mwa
vichwa vyao;[l] **24** wafalme
wote wa Waarabu[m] na wafal-
me wote wa watu wa mataifa
mbalimbali wanaokaa nyika-
ni; **25** wafalme wote wa Zi-
mri, wafalme wote wa Elamu,[n]
na wafalme wote wa Wamedi;[o]
**26** na wafalme wote wa kas-
kazini walio karibu na walio
mbali, mmoja baada ya mwi-
ngine, na falme nyingine zote
za dunia zilizo juu ya ardhi; na
mfalme wa Sheshaki*[p] ataku-
nywa baada yao.

**27** "Nawe unapaswa ku-
waambia, 'Yehova wa maje-
shi, Mungu wa Israeli, ana-
sema hivi: "Kunyweni, mle-
we, mtapike na kuanguka hivi
kwamba msiweze kusima-
ma[q] kwa sababu ya upanga
ninaotuma miongoni mwe-
nu."' **28** Nao wakikataa kuki-
chukua kikombe kutoka mko-
noni mwako ili wanywe, waa-
mbie, 'Yehova wa majeshi ana-
sema hivi: "Lazima mnywe!
**29** Kwa maana tazama! ikiwa
ninaleta msiba kwanza juu ya
jiji linaloitwa kwa jina langu,[a]
je, ninyi pia hampaswi kuadhi-
biwa?"'[b]

"'Hamtakosa kuadhibiwa,
kwa maana ninauita upa-
nga dhidi ya wakaaji wote wa
dunia,' asema Yehova wa ma-
jeshi.

**30** "Nawe unapaswa kuwa-
tabiria maneno haya yote,
uwaambie,

'Yehova atanguruma kuto-
ka juu,
Kutoka katika makao yake
matakatifu atafanya sau-
ti yake isikike.
Atanguruma kwa sauti ku-
bwa dhidi ya makao yake
yanayodumu.
Atapaza sauti kama watu
wanaokanyaga shinikizo
la divai,
Ataimba kwa ushindi dhidi
ya wakaaji wote wa du-
nia.'

**31** 'Kelele zitasikika mpaka
kwenye miisho ya dunia,
Kwa maana Yehova ana
kesi dhidi ya mataifa.
Yeye binafsi atawahukumu
wanadamu wote.*[c]
Naye atawaangamiza wao-
vu kwa upanga,' asema
Yehova.

**32** Yehova wa majeshi anase-
ma hivi:
'Tazameni! Msiba unaenea
kutoka taifa mpaka
taifa,[d]

**25:26** *Inaonekana hili ni jina la siri la Babeli (Babiloni).

**25:31** *Tnn., "wote wenye mwili wa nyama."

**SURA YA 25**
a Yer 1:10
b Isa 51:17
c Yer 24:9
d Yer 46:2
e Yer 47:1
f Yer 47:5
g Yer 49:17 Omb 4:21
h Yer 48:1
i Yer 49:1
j Yer 27:2, 3 Yer 47:4
k Yer 49:8
l Yer 9:25, 26 Yer 49:32
m Yer 49:31, 32
n Yer 49:34
o Yer 51:11
p Yer 51:41
q Isa 63:6 Hab 2:16

**Safu ya 2**
a 1Fa 9:7 Yer 7:12, 14 Da 9:18 Ho 12:2 Mik 6:2
b Yer 49:12 Oba 16
c Yoe 3:2
d Isa 34:2, 3 Yer 25:17

Na tufani kubwa itaachiliwa kutoka sehemu za mbali zaidi za dunia.[a]

33 "'Na wale ambao Yehova atawaua siku hiyo watatapakaa kutoka mwisho mmoja wa dunia mpaka mwisho wa pili wa dunia. Hawataombolezewa, wala kukusanywa wala kuzikwa. Watakuwa kama mbolea juu ya ardhi.'

34 "Ombolezeni, enyi wachungaji, na mlie kwa sauti!
Mgaegae, enyi watu mashuhuri wa kundi,
Kwa sababu wakati wenu wa kuchinjwa na kutawanywa umefika,
Nanyi mtaanguka kama chombo chenye thamani!
35 Wachungaji hawana mahali pa kukimbilia,
Na watu mashuhuri wa kundi hawawezi kuponyoka.
36 Sikilizeni! Kilio cha wachungaji
Na kuomboleza kwa watu mashuhuri wa kundi,
Kwa maana Yehova anaharibu malisho yao.
37 Na makao yenye amani yamefanywa yasiwe na uhai
Kwa sababu ya hasira ya Yehova inayowaka.
38 Ametoka katika pango lake kama mwanasimba,*[b]
Kwa maana nchi yao imekuwa kitu cha kutisha
Kwa sababu ya upanga wenye ukatili
Na kwa sababu ya hasira yake inayowaka."

25:38 *Au "mwanasimba mwenye manyoya marefu shingoni."

SURA YA 25
a Sef 3:8
b Ho 5:14

Safu ya 2

SURA YA 26
a 2Fa 23:34 2Nya 36:4 Yer 25:1 Yer 35:1 Yer 36:1
b Isa 55:7 Yer 18:7, 8 Yer 36:3 Eze 18:27
c 2Fa 17:13, 14 Yer 7:12-14 Yer 25:3
d Zb 78:60
e Yer 24:9
f Yer 26:2

26 Mwanzoni mwa utawala wa Yehoyakimu[a] mwana wa Yosia, mfalme wa Yuda, neno hili lilikuja kutoka kwa Yehova:
2 "Yehova anasema hivi: 'Simama katika ua wa nyumba ya Yehova useme kuhusu* watu wote wa majiji ya Yuda wanaoingia ili kuabudu# katika nyumba ya Yehova. Waambie kila kitu ninachokuamuru; usiondoe hata neno moja.
3 Labda watasikiliza na kila mmoja ataiacha njia yake ovu, nami nitabadili nia yangu* kuhusu msiba ninaokusudia kuwaletea kwa sababu ya matendo yao maovu.[b]
4 Waambie, "Yehova anasema hivi: 'Ikiwa hamtanisikiliza kwa kufuata sheria* yangu niliyoweka mbele yenu,
5 kwa kuyasikiliza maneno ya watumishi wangu manabii, ninaowatuma kwenu tena na tena,* ambao hamjawasikiliza,[c]
6 basi nitaifanya nyumba hii kama Shilo,[d] nami nitalifanya jiji hili kuwa kitu cha kulaaniwa na mataifa yote ya dunia.'"'"[e]

7 Na makuhani na manabii na watu wote wakamsikia Yeremia akisema maneno hayo ndani ya nyumba ya Yehova.[f]
8 Yeremia alipomaliza kusema mambo yote ambayo Yehova alimwamuru awaambie watu wote, ndipo makuhani na manabii na watu wote wakamkamata na kusema: "Hakika utakufa.
9 Kwa nini umetabiri katika jina la Yehova, ukisema, 'Nyumba hii itakuwa kama Shilo, na jiji hili litaangamizwa na kuachwa bila mkaaji'?"

26:2 *Au "uwaambie." #Au "kuinama." 26:3 *Au "nitaghairi." 26:4 *Au "mafundisho." 26:5 *Tnn., "ambao ninaamka mapema na kuwatuma."

Na watu wote wakakusanyika
kumzunguka Yeremia ndani ya
nyumba ya Yehova.
**10** Wakuu wa Yuda walipo-
sikia maneno hayo, wakapa-
nda kutoka katika nyumba
ya* mfalme wakaenda kati-
ka nyumba ya Yehova na ku-
keti kwenye njia inayoelekea
kwenye lango jipya la Yeho-
va.[a] **11** Makuhani na mana-
bii wakawaambia hivi wakuu
na watu wote: "Mtu huyu ana-
stahili hukumu ya kifo,[b] kwa
sababu ametabiri dhidi ya jiji
hili kama mlivyosikia kwa ma-
sikio yenu wenyewe."[c]
**12** Ndipo Yeremia akawaa-
mbia wakuu wote na watu
wote: "Yehova ndiye aliyenitu-
ma kutabiri dhidi ya nyumba
hii na dhidi ya jiji hili mane-
no yote ambayo mmeyasikia.[d]
**13** Basi sasa rekebisheni njia
zenu na matendo yenu nanyi
mtii sauti ya Yehova Mungu
wenu, naye Yehova atabadili
nia yake* kuhusu msiba alio-
tangaza dhidi yenu.[e] **14** La-
kini mimi niko mikononi
mwenu. Nitendeeni jambo lo-
lote mnaloona kuwa jema na
sawa machoni penu. **15** Ila
tu mjue kwa hakika kwamba
mkiniua, mtajiletea damu isi-
yo na hatia juu yenu na juu ya
jiji hili na juu ya wakaaji wake,
kwa maana kwa kweli Yeho-
va alinituma kwenu ili niseme
maneno haya mkiyasikia."
**16** Ndipo wakuu na watu
wote wakawaambia makuhani
na manabii: "Mtu huyu hasta-
hili hukumu ya kifo, kwa maa-
na alizungumza nasi katika
jina la Yehova Mungu wetu."
**17** Zaidi ya hayo, baadhi ya
wazee wa nchi wakasimama
na kuanza kuliambia hivi ku-
taniko lote la watu: **18** "Mika[a]
wa Moreshethi alikuwa aki-
tabiri katika siku za uta-
wala wa Mfalme Hezekia[b] wa
Yuda, akawaambia watu wote
wa Yuda, 'Yehova wa majeshi
anasema hivi:

"Sayuni litalimwa kama
shamba,
Yerusalemu litakuwa ma-
rundo ya magofu,[c]
Na mlima wa Nyumba*
utakuwa kama vilima
msituni."'#[d]

**19** "Je, Mfalme Hezekia wa
Yuda na watu wote wa Yuda
walimuua? Je, hakumwogo-
pa Yehova na kumwomba Ye-
hova kibali,* hivi kwamba Ye-
hova akabadili nia yake# ku-
husu msiba aliotangaza dhidi
yao?[e] Basi tuko karibu kujile-
tea msiba mkubwa.
**20** "Na kulikuwa na mtu
mwingine aliyetabiri katika
jina la Yehova, Uriya mwana
wa Shemaya kutoka Kiriath-
yearimu,[f] aliyetabiri dhidi ya
jiji hili na dhidi ya nchi hii
kwa maneno kama ya Yere-
mia. **21** Mfalme Yehoyaki-
mu[g] na wanaume wake wote
hodari na wakuu wote waka-
yasikia maneno yake, na
mfalme alitaka kumuua.[h] Uri-
ya aliposikia jambo hilo, mara
moja akaogopa na kukimbilia
Misri. **22** Kisha Mfalme Ye-
hoyakimu akamtuma Elnatha-
ni[i] mwana wa Akbori pamo-
ja na watu wengine kwenda
Misri. **23** Wakamchukua Uri-
ya kutoka Misri na kumpele-
ka kwa Mfalme Yehoyakimu,

**SURA YA 26**
*a* Yer 36:10
*b* Yer 18:19, 20
*c* Yer 38:4
*d* Yer 1:17
*e* Yer 7:3; Yer 36:3; Eze 18:32; Yon 3:9

**Safu ya 2**
*a* Mik 1:1
*b* 2Nya 29:1
*c* Zb 79:1; Yer 9:11
*d* Mik 3:12
*e* 2Nya 32:26
*f* Yos 15:20, 60; Yos 18:11, 14; 1Sa 7:2
*g* 2Fa 23:34; 2Nya 36:5
*h* 2Nya 16:10
*i* Yer 36:11, 12

**26:10** * Au "jumba la." **26:13** * Au "ata-ghairi."

**26:18** * Au "mlima wa hekalu." # Au "kilima chenye msitu." **26:19** * Au "hakujaribu kuutuliza uso wa Yehova." # Au "akaghairi."

naye akamuua kwa upanga[a] na kuitupa maiti yake katika makaburi ya watu wa kawaida.”

**24** Lakini Ahikamu[b] mwana wa Shafani[c] alimsaidia Yeremia, ili asitiwe mikononi mwa watu na kuuawa.[d]

**27** Mwanzoni mwa utawala wa Yehoyakimu mwana wa Yosia, mfalme wa Yuda, neno hili lilimjia Yeremia kutoka kwa Yehova: **2** “Yehova ameniambia hivi: ‘Jitengenezee mikanda na nira, nawe uziweke kwenye shingo yako. **3** Kisha upeleke vitu hivyo kwa mfalme wa Edomu,[e] mfalme wa Moabu,[f] mfalme wa Waamoni,[g] mfalme wa Tiro,[h] na kwa mfalme wa Sidoni[i] kwa mkono wa wajumbe waliokuja Yerusalemu kwa Mfalme Sedekia wa Yuda. **4** Uwape amri hii kwa ajili ya mabwana wao:

“‘“Yehova wa majeshi, Mungu wa Israeli, anasema; waambieni hivi mabwana wenu: **5** ‘Mimi ndiye niliyeiumba dunia, wanadamu, na wanyama walio duniani kwa nguvu zangu kuu na kwa mkono wangu ulionyooshwa; nami nimempa yeyote ninayetaka.*[j] **6** Na sasa mimi mwenyewe nimezitia nchi hizi zote mikononi mwa mtumishi wangu Mfalme Nebukadneza[k] wa Babiloni; nimempa hata wanyama wa mwituni ili wamtumikie. **7** Mataifa yote yatamtumikia yeye na mwanawe na mjukuu wake mpaka wakati wa nchi yake utakapofika,[l] wakati ambapo mataifa mengi na wafalme wakuu watamfanya kuwa mtumwa wao.’[m]

**8** “‘“‘Ikiwa taifa lolote au ufalme utakataa kumtumikia Mfalme Nebukadneza wa Babiloni na kukataa kuweka shingo yake chini ya nira ya mfalme wa Babiloni, nitaliadhibu taifa hilo kwa upanga,[a] kwa njaa kali, na kwa ugonjwa hatari,’ asema Yehova, ‘mpaka nitakapowaangamiza kwa mkono wake.’

**9** “‘“‘Kwa hiyo, msiwasikilize manabii wenu, waaguzi* wenu, waota-ndoto wenu, wachawi wenu, na walozi wenu, wanaowaambia: “Hamtamtumikia mfalme wa Babiloni.” **10** Kwa maana wanawatabiria uwongo, ili mpelekwe mbali na nchi yenu, nami nitawatawanya ninyi, nanyi mtaangamia.

**11** “‘“‘Lakini taifa litakaloweka shingo yake chini ya nira ya mfalme wa Babiloni na kumtumikia, nitaliruhusu libaki* kwenye nchi yake,’ asema Yehova, ‘ili kuilima na kukaa ndani yake.’”’”

**12** Pia nilimwambia Mfalme Sedekia[b] wa Yuda maneno hayohayo, nikisema: “Wekeni shingo zenu chini ya nira ya mfalme wa Babiloni na mumtumikie yeye na watu wake, nanyi mtaendelea kuishi.[c] **13** Kwa nini wewe na watu wako mfe kwa upanga,[d] kwa njaa kali,[e] na kwa ugonjwa hatari,[f] kama Yehova alivyosema kuhusu taifa ambalo halitamtumikia mfalme wa Babiloni? **14** Msiyasikilize maneno ya manabii wanaowaambia, ‘Hamtamtumikia mfalme wa Babiloni,’[g] kwa sababu wanawatabiria uwongo.[h]

---

**27:5** *Tnn., “yule anayefaa machoni pangu.”

**27:9** *Au “wabashiri.” **27:11** *Tnn., “lipumzike.”

---

**SURA YA 26**

*a* Yer 2:30

*b* 2Fa 22:12, 13; Yer 39:13, 14; Yer 40:5

*c* 2Fa 22:10

*d* 1Fa 18:4

**SURA YA 27**

*e* Eze 25:12, 13; Oba 1

*f* Yer 48:1; Eze 25:8, 9

*g* Yer 49:1, 2; Eze 25:2

*h* Isa 23:1; Yer 47:4; Eze 26:3

*i* Isa 23:4; Eze 28:21; Yoe 3:4

*j* Da 4:17

*k* Yer 25:9; Yer 28:14; Yer 43:10; Da 2:37, 38

*l* Zb 137:8; Yer 50:14, 27; Da 5:26, 30

*m* Yer 25:12, 14; Yer 51:11

**Safu ya 2**

*a* Eze 26:7, 8

*b* 2Fa 24:17; 1Nya 3:15; Yer 37:1

*c* Yer 38:2, 20

*d* 2Fa 25:7

*e* 2Fa 25:3

*f* Yer 21:9; Eze 14:21

*g* Yer 28:1, 2; Yer 28:11; Yer 37:19

*h* Yer 14:14; Yer 23:21; Yer 28:15; Yer 29:8, 9; Eze 13:6

**15** "'Kwa maana sijawatu-
ma,' asema Yehova, 'lakini wa-
natabiri uwongo katika jina
langu, ili mwishowe niwata-
wanye na mwangamie, ninyi
na manabii wanaowatabiria
ninyi.'"[a]

**16** Nami nikawaambia ma-
kuhani na watu hawa wote,
"Yehova anasema hivi: 'Msi-
yasikilize maneno ya manabii
wenu wanaowatabiria wakise-
ma: "Tazameni! Vyombo vya
nyumba ya Yehova vitarudi-
shwa kutoka Babiloni hivi ka-
ribuni!"[b] kwa maana wanawa-
tabiria uwongo.[c] **17** Msiwa-
sikilize. Mtumikieni mfalme
wa Babiloni nanyi mtaende-
lea kuishi.[d] Kwa nini jiji hili
liwe magofu? **18** Lakini iki-
wa wao ni manabii na ikiwa
wana neno la Yehova, tafadha-
li acheni wamwombe Yehova
wa majeshi kwamba vyombo
vilivyobaki katika nyumba ya
Yehova, katika nyumba ya*
mfalme wa Yuda, na Yerusale-
mu visipelekwe Babiloni.'

**19** "Kwa maana Yehova wa
majeshi anasema hivi kuhusu
zile nguzo,[e] ile Bahari,*[f] yale
magari,[g] na vyombo vilivyo-
baki vilivyoachwa katika jiji
hili, **20** ambavyo Mfalme Ne-
bukadneza wa Babiloni haku-
vichukua alipompeleka uha-
mishoni Yekonia mwana wa
Yehoyakimu, mfalme wa Yuda,
kutoka Yerusalemu hadi Babi-
loni, pamoja na watu wote we-
nye vyeo wa Yuda na Yerusa-
lemu;[h] **21** naam, Yehova wa
majeshi, Mungu wa Israeli
anasema hivi kuhusu vyombo
vilivyobaki katika nyumba ya
Yehova, katika nyumba ya*
mfalme wa Yuda, na Yerusa-
lemu: **22** '"Vitapelekwa Ba-
biloni,[a] navyo vitabaki huko
mpaka siku nitakapovikazia
fikira," asema Yehova. "Kisha
nitavileta na kuvirudisha ma-
hali hapa."'"[b]

**28** Mwaka huohuo, mwa-
nzoni mwa utawala wa
Mfalme Sedekia[c] wa Yuda,
katika mwaka wa nne, mwezi
wa tano, nabii Hanania mwa-
na wa Azuri kutoka Gibeo-
ni[d] aliniambia hivi katika nyu-
mba ya Yehova mbele ya ma-
kuhani na watu wote: **2** "Ye-
hova wa majeshi, Mungu wa
Israeli, anasema hivi, 'Nitai-
vunja nira ya mfalme wa
Babiloni.[e] **3** Katika muda wa
miaka miwili* nitavirudisha
mahali hapa vyombo vyote
vya nyumba ya Yehova amba-
vyo Mfalme Nebukadneza wa
Babiloni alivichukua maha-
li hapa na kuvipeleka Babilo-
ni.'"[f] **4** "'Nami nitamrudisha
mahali hapa Yekonia[g] mwa-
na wa Yehoyakimu,[h] mfal-
me wa Yuda, na watu wote wa
Yuda waliohamishwa na ku-
pelekwa Babiloni,'[i] asema Ye-
hova, 'kwa maana nitaivunja
nira ya mfalme wa Babiloni.'"

**5** Kisha nabii Yeremia aka-
zungumza na nabii Hanania
mbele ya makuhani na watu
wote waliokuwa wamesima-
ma katika nyumba ya Yehova.
**6** Nabii Yeremia akasema:
"Amina!* Yehova na afanye hi-
vyo! Yehova na atimize mane-
no yako uliyotabiri kwa kuvi-
rudisha mahali hapa vyombo
vya nyumba ya Yehova kuto-
ka Babiloni na pia watu wote
waliopelekwa uhamishoni!

**27:18, 21** *Au "jumba la." **27:19** *Yaani, Bahari ya shaba ya hekalu.

**28:3** *Tnn., "miaka miwili ya siku." **28:6** *Au "Na iwe hivyo!"

**SURA YA 27**
a Yer 20:6; Yer 29:21; Eze 13:3
b 2Fa 24:11, 13; 2Nya 36:7; Yer 28:1-3; Da 1:1, 2
c Yer 14:13
d Yer 27:11; Yer 38:17
e 1Fa 7:15; 2Fa 25:17; 2Nya 4:11, 12; Yer 52:21
f 1Fa 7:23
g 1Fa 7:27; 2Fa 25:16; 2Nya 4:11, 14
h 2Fa 24:14, 15; 2Nya 36:10; Yer 24:1; Da 1:2, 3

**Safu ya 2**
a 2Fa 25:13, 14; 2Nya 36:18; Yer 52:17, 18; Da 5:3
b Ezr 1:7; Ezr 5:14

**SURA YA 28**
c 2Fa 24:17; 2Nya 36:10
d Yos 11:19; 2Sa 21:2
e Yer 27:4, 8
f 2Fa 24:11, 13; Yer 27:16; Da 1:2
g 2Fa 24:8; 2Fa 25:27; Yer 37:1
h 2Fa 23:36; 2Fa 24:6
i 2Fa 24:12, 14; Yer 24:1

**7** Hata hivyo, tafadhali sikia
ujumbe huu ninaosema ma-
sikioni mwako na masikioni
mwa watu wote. **8** Zamani za
kale manabii walionitangulia
mimi na waliokutangulia wewe
walikuwa wakitabiri kuhusu
nchi nyingi na falme kubwa,
kuhusu vita, misiba, na mago-
njwa hatari. **9** Nabii akitabiri
amani na neno la nabii huyo li-
timie, basi itajulikana kwamba
kwa kweli Yehova amemtuma
nabii huyo."

**10** Ndipo nabii Hanania
akaichukua ile nira kutoka
shingoni mwa nabii Yeremia
na kuivunja.[a] **11** Kisha Ha-
nania akasema mbele ya watu
wote: "Yehova anasema hivi:
'Hivyo ndivyo nitakavyoivu-
nja nira ya Mfalme Nebukad-
neza wa Babiloni kutoka shi-
ngoni mwa mataifa yote kati-
ka muda wa miaka miwili.'"[b]
Kisha nabii Yeremia akae-
nda zake.

**12** Baada ya nabii Hanania
kuivunja ile nira kutoka
shingoni mwa nabii Yere-
mia, ujumbe huu wa Yehova
ukamjia Yeremia: **13** "Nenda
umwambie Hanania, 'Yeho-
va anasema hivi: "Umevunja
nira za mbao,[c] lakini badala
yake utatengeneza nira za
chuma." **14** Kwa maana Ye-
hova wa majeshi, Mungu wa
Israeli, anasema hivi: "Nitawe-
ka nira ya chuma juu ya shi-
ngo ya mataifa haya yote, ili
yamtumikie Mfalme Nebukad-
neza wa Babiloni, nayo lazima
yamtumikie.[d] Nitampa hata
wanyama wa mwituni."'"[e]

**15** Kisha nabii Yeremia
akamwambia nabii Hanania:[f]
"Tafadhali, sikiliza, ewe Ha-
nania! Yehova hakukutuma
wewe, bali umewafanya watu
hawa wautumaini uwongo.[a]
**16** Kwa hiyo Yehova anasema
hivi: 'Tazama! Ninakuondoa
katika uso wa nchi. Utakufa
mwaka huu, kwa maana ume-
wachochea watu wamwasi Ye-
hova.'"[b]

**17** Basi nabii Hanania aka-
fa mwaka huo, katika mwezi
wa saba.

**29** Haya ndiyo maneno ya
barua ambayo nabii Ye-
remia aliwatumia kutoka Yeru-
salemu wazee waliobaki mio-
ngoni mwa watu waliopelekwa
uhamishoni, makuhani, ma-
nabii, na watu wote, ambao
Nebukadneza alikuwa amewa-
toa Yerusalemu na kuwa-
peleka uhamishoni Babiloni,
**2** baada ya Mfalme Yekonia[c]
na mama malkia,[d] maofisa wa
makao ya mfalme, wakuu wa
Yuda na Yerusalemu, na mafu-
ndi na wahunzi* kuondoka Ye-
rusalemu.[e] **3** Aliituma barua
hiyo kwa mkono wa Elasa
mwana wa Shafani[f] na Gema-
ria mwana wa Hilkia, ambao
Mfalme Sedekia[g] wa Yuda ali-
watuma kwenda Babiloni kwa
Mfalme Nebukadneza wa Babi-
loni. Barua hiyo ilisema hivi:

**4** "Yehova wa majeshi, Mu-
ngu wa Israeli, anawaambia
hivi watu wote waliohami-
shwa, ambao aliwafanya wa-
pelekwe uhamishoni Babilo-
ni kutoka Yerusalemu, **5** 'Je-
ngeni nyumba mkae ndani
yake. Pandeni bustani na mle
matunda yake. **6** Oeni wake
mzae wana na mabinti; wa-
chukulieni wana wenu wake
na kuwaoza mabinti wenu, ili
wao pia wazae wana na mabi-

**SURA YA 28**
a Yer 27:2
b Yer 28:4
c Yer 27:2
d Kum 28:48; Yer 5:19
e Yer 27:6; Da 2:37, 38
f Yer 28:1

**Safu ya 2**
a Yer 14:14; Yer 23:21; Yer 27:15; Eze 13:3
b Kum 13:5; Kum 18:20; Yer 29:32

**SURA YA 29**
c 2Fa 24:8; Yer 22:24
d Yer 22:26
e 2Fa 24:15, 16; Yer 24:1
f 2Fa 22:8; Yer 26:24; Yer 39:13, 14; Eze 8:11
g 2Fa 24:18

**29:2** * Au labda, "wajenzi wa maboma ya ulinzi."

nti. Muwe wengi huko, msipu-
ngue. 7 Nanyi tafuteni ama-
ni kwa ajili ya jiji ambamo ni-
mewapeleka uhamishoni, na-
nyi msali kwa Yehova kwa
ajili ya jiji hilo, kwa maana
jiji hilo likiwa na amani mta-
kuwa na amani.[a] 8 Kwa maa-
na Yehova wa majeshi, Mungu
wa Israeli, anasema hivi: “Msi-
waruhusu manabii wenu na
waaguzi* wenu walio miongo-
ni mwenu wawadanganye,[b]
nanyi msisikilize ndoto wana-
zoota. 9 Kwa maana ‘wana-
watabiria uwongo katika jina
langu. Mimi sijawatuma,’[c] ase-
ma Yehova.”’”

10 “Kwa maana Yehova
anasema hivi: ‘Miaka 70 itaka-
potimia huko Babiloni nitawa-
kazia ninyi fikira,[d] nami nita-
timiza ahadi yangu kwa kuwa-
rudisha mahali hapa.’[e]

11 “‘Kwa maana ninajua vi-
zuri mawazo ninayofikiria ku-
waelekea ninyi,’ asema Yeho-
va, ‘mawazo ya amani, wala si
ya msiba,[f] ili niwape ninyi wa-
kati ujao na tumaini.[g] 12 Na-
nyi mtaniita na kuja na kusali
kwangu, nami nitawasikiliza.’[h]

13 “‘Mtanitafuta na kuni-
pata,[i] kwa maana mtanita-
futa kwa moyo wenu wote.[j]
14 Nami nitawaruhusu mni-
pate,’[k] asema Yehova. ‘Nami
nitawakusanya mateka wenu
na kuwakusanya ninyi pamo-
ja kutoka katika mataifa yote
na sehemu zote nilizowata-
wanya,’[l] asema Yehova. ‘Nami
nitawarudisha mahali nilipo-
watoa nikawapeleka uhami-
shoni.’[m]

15 “Lakini ninyi mmesema,
‘Yehova ametuinulia manabii
katika Babiloni.’

16 “Kwa maana Yehova
anamwambia hivi mfalme ana-
yeketi kwenye kiti cha ufal-
me cha Daudi[a] na watu wote
wanaokaa katika jiji hili, ndu-
gu zenu ambao hawakwenda
pamoja nanyi uhamishoni,
17 ‘Yehova wa majeshi ana-
sema hivi: “Tazameni, nina-
tuma dhidi yao upanga, njaa
kali, na ugonjwa hatari,[b] nami
nitawafanya kuwa kama tini
zilizooza* ambazo ni mbaya
sana hivi kwamba haziwezi
kuliwa.”’[c]

18 “‘Nami nitawafuatia kwa
upanga,[d] kwa njaa kali, na
kwa ugonjwa hatari, nami ni-
tawafanya wawe kitu cha ku-
tisha kwa falme zote za du-
nia,[e] na laana, na kitu cha ku-
shangaza, kitu cha kupigiwa
mluzi,[f] na shutuma miongoni
mwa mataifa yote ambako ni-
tawatawanya,[g] 19 kwa saba-
bu hawakuyasikiliza maneno
yangu niliyowapa kupitia wa-
tumishi wangu manabii,’ ase-
ma Yehova, ‘ambao niliwatu-
ma tena na tena.’*[h]

“‘Lakini hamkusikiliza,’[i]
asema Yehova.

20 “Kwa hiyo, sikieni neno
la Yehova, ninyi nyote mliope-
lekwa uhamishoni, niliowatoa
Yerusalemu na kuwapeleka
Babiloni. 21 Yehova wa ma-
jeshi, Mungu wa Israeli, ana-
sema hivi kuhusu Ahabu
mwana wa Kolaya na kuhusu
Sedekia mwana wa Maaseya,
wanaowatabiria uwongo kati-
ka jina langu:[j] ‘Nitawatia mi-
kononi mwa Mfalme Nebukad-
neza* wa Babiloni, naye ata-
waua mbele ya macho yenu.

SURA YA 29
a 1Ti 2:1, 2
b Yer 14:14; Yer 27:14
c Yer 23:21; Yer 28:15
d 2Nya 36:20, 21; Ezr 1:1-3; Da 9:2; Zek 1:12
e Kum 30:3; Ezr 2:1; Yer 24:6
f Sef 3:15
g Yer 31:17
h Da 9:3
i Law 26:40
j Kum 4:29; Kum 30:1-4; 1Fa 8:47, 48; Yer 24:7
k Isa 55:6
l Isa 49:25; Yer 30:3; Eze 39:28
m Zb 126:1; Ho 6:11; Amo 9:14; Sef 3:20

Safu ya 2
a Yer 28:1
b Yer 24:10
c Yer 24:2, 8
d Law 26:33
e Kum 28:25; Yer 34:17
f 1Fa 9:8; 2Nya 29:8; Yer 25:9; Omb 2:15
g Yer 24:9
h Yer 7:13
i Yer 6:19
j Yer 14:14; Yer 29:8; Omb 2:14

29:8 * Au “wabashiri.”

29:17 * Au labda, “zilizopasuka.” 29:19 * Tnn., “nikiamka mapema na kuwatuma.” 29:21 * Tnn., “Nebukadreza,” njia nyingine ya kuandika jina hili.

**22** Na kile kitakachowapata
kitakuwa laana itakayosemwa
na watu wote wa Yuda walio
uhamishoni Babiloni: “Yehova
na akutendee kama Sedekia
na kama Ahabu, ambao mfal-
me wa Babiloni aliwateketete-
za motoni!” **23** kwa maana
wametenda kwa aibu katika
Israeli,[a] wakifanya uzinzi na
wake za majirani wao na kuse-
ma maneno ya uwongo katika
jina langu, maneno ambayo si-
kuwaamuru.[b]

“‘“Mimi Ndiye ninayejua,
nami ni shahidi,”[c] asema Ye-
hova.’”

**24** “Nawe utamwambia hivi
Shemaya[d] wa Nehelamu:
**25** ‘Yehova wa majeshi, Mu-
ngu wa Israeli, anasema hivi:
“Kwa sababu ulituma barua
katika jina lako kwa watu wote
walio Yerusalemu, kwa Sefa-
nia[e] mwana wa Maaseya, ku-
hani, na kwa makuhani wote,
ukisema, **26** ‘Yehova ameku-
weka kuwa kuhani badala ya
kuhani Yehoyada, ili uwe mwa-
ngalizi wa nyumba ya Yeho-
va, uwe msimamizi wa mwe-
ndawazimu yeyote anayetenda
kama nabii na kumweka katika
mikatale na katika kongwa;*[f]
**27** basi, kwa nini hujamke-
mea Yeremia wa Anathothi,[g]
anayetenda kama nabii wenu?[h]
**28** Kwa maana hata alitutu-
mia ujumbe Babiloni, akisema:
“Muda mrefu utapita! Jengeni
nyumba na mkae ndani yake.
Pandeni bustani na mle matu-
nda yake,[i]—”’”’”

**29** Kuhani Sefania[j] alipoiso-
ma barua hiyo mbele ya nabii
Yeremia, **30** Neno la Yeho-
va likamjia Yeremia likisema:
**31** “Watumie ujumbe watu
wote waliopelekwa uhamisho-
ni, ukisema, ‘Yehova anasema
hivi kumhusu Shemaya wa Ne-
helamu: “Kwa sababu Shema-
ya aliwatabiria, ingawa siku-
mtuma, naye akajaribu kuwa-
fanya mtumaini uwongo,[a]
**32** kwa hiyo Yehova anase-
ma hivi: ‘Ninamkazia fikira
Shemaya wa Nehelamu na wa-
zao wake. Hakuna yeyote mio-
ngoni mwa watu wake ataka-
yeokoka kati ya watu hawa,
naye hataona mema nitaka-
yowatendea watu wangu,’ ase-
ma Yehova, ‘kwa maana ame-
wachochea watu wamwasi
Yehova.’”’”

**30** Neno hili lilimjia Yere-
mia kutoka kwa Yeho-
va, likisema: **2** “Yehova Mu-
ngu wa Israeli anasema hivi:
‘Andika katika kitabu maneno
yote ninayokuambia. **3** Kwa
maana “tazama! siku zinaku-
ja,” asema Yehova, “nitakapo-
wakusanya watu wangu walio-
tekwa, Israeli na Yuda,”[b] ase-
ma Yehova, “nami nitawaru-
disha katika nchi niliyowapa
mababu zao, nao wataimiliki
tena.”’”[c]

**4** Haya ndiyo maneno amba-
yo Yehova aliwaambia watu
wa Israeli na Yuda.

**5** Yehova anasema hivi:
“Tumesikia sauti za kute-
temeka;
Kuna hofu, na hakuna
amani.
**6** Ulizeni, tafadhali, ikiwa
mwanamume anaweza
kujifungua mtoto.
Hivyo basi, kwa nini nina-
mwona kila mwanamume
mwenye nguvu akishika
tumbo lake*

29:26 * Au “vyuma vya shingoni.”

30:6 * Au “kiuno chake.”

SURA YA 29
a Yer 23:14
b Yer 7:9, 10; Yer 27:15
c Yer 16:17; Yer 23:24
d Yer 29:31, 32
e 2Fa 25:18, 21; Yer 21:1, 2; Yer 37:3; Yer 52:24, 27
f Yer 20:2
g Yer 1:1
h Yer 43:2
i Yer 29:5
j 2Fa 25:18, 21

Safu ya 2
a Yer 14:14; Yer 28:15, 16; Eze 13:8, 9

SURA YA 30
b Kum 30:3; Eze 39:25
c Ezr 2:1; Yer 29:14; Yer 32:44; Eze 20:42; Amo 9:14

Kama mwanamke anayejifungua?[a]
Kwa nini kila uso umegeuka rangi?
7 Ole wangu! Kwa maana siku hiyo inatisha sana.*[b]
Hakuna nyingine kama hiyo,
Wakati wa taabu kwa Yakobo.
Lakini ataokolewa kutokana nayo."

8 "Na siku hiyo," asema Ye-
hova wa majeshi, "nitaivunja
nira kutoka shingoni mwako,
na mikanda yako nitaikata*
vipande viwili; na wageni# ha-
watamfanya△ tena kuwa mtu-
mwa wao. 9 Watamtumikia
Yehova Mungu wao na Dau-
di mfalme wao, ambaye nita-
mweka juu yao."[c]

10 "Nawe, mtumishi wangu Yakobo, usiogope," asema Yehova,
"Wala usihofu, Ee Israeli.[d]
Kwa maana nitakuokoa kutoka mbali
Na uzao wako kutoka katika nchi waliyopelekwa utekwani.[e]
Yakobo atarudi na kuwa na utulivu bila usumbufu,
Na hakuna yeyote atakayewaogopesha."[f]
11 "Kwa maana mimi niko pamoja nawe," asema Yehova, "ili nikuokoe.
Lakini nitaleta maangamizi katika mataifa yote ambako nilikutawanya;[g]
Lakini wewe, sitakuangamiza.[a]
Nitakutia nidhamu* kwa kiwango kinachofaa,
Nami sitakuacha kamwe bila kukuadhibu."[b]
12 Kwa maana Yehova anasema hivi:
"Hakuna matibabu kwa ajili ya jeraha lako.*[c]
Kidonda chako hakiwezi kupona.
13 Hakuna mtu wa kukutetea,
Hakuna njia ya kukiponya kidonda chako.
Hakuna dawa ya kukuponya.
14 Wapenzi wako wote wamekusahau.[d]
Hawakutafuti tena.
Kwa maana nimekupiga kwa pigo la adui,[e]
Kwa adhabu ya mtu mkatili,
Kwa sababu ya hatia yako kubwa na dhambi zako nyingi.[f]
15 Kwa nini unapaza kilio kwa sababu ya jeraha lako?*
Maumivu yako hayawezi kupona!
Kwa sababu ya hatia yako kubwa na dhambi zako nyingi[g]
Nimekutendea hivyo.
16 Kwa hiyo wale wote wanaokumeza, watamezwa,[h]
Na maadui wako wote watapelekwa pia utekwani.[i]
Wale wanaokupora wataporwa,
Nami nitawatia mikononi

30:7 *Tnn., "ni kuu." 30:8 *Tnn., "pingu zako nitazikata." #Au "wageni kutoka nchi nyingine." △Au "hawatawafanya."

30:11 *Au "Nitakurekebisha." 30:12, 15 *Au "jeraha lako la kuvunjika."

SURA YA 30
a Yer 4:31; Mik 4:9
b Yoe 2:11; Sef 1:14
c Eze 34:23; Eze 37:24; Ho 3:5
d Isa 41:13
e Isa 49:25; Yer 3:18
f Yer 33:16; Eze 34:25; Ho 2:18; Mik 4:4
g Yer 50:29; Yer 51:24

Safu ya 2
a Law 26:44; Ne 9:31; Omb 3:22; Amo 9:8
b Kut 34:6, 7; Yer 46:27, 28
c 2Nya 36:15, 16; Isa 6:10; Yer 8:21, 22
d Omb 1:2, 19
e Omb 2:5
f Yer 5:6
g 2Nya 36:14
h Isa 41:11; Yer 25:12
i Yer 51:29, 56; Mik 5:9

mwa waporaji wale wote
wanaokupora."[a]
17 "Lakini nitakurudishia
afya yako na kuyaponya
majeraha yako,"[b] asema
Yehova,
"Ingawa walikuita mtu aliyetengwa:
'Sayuni, asiyetafutwa na
yeyote.'"[c]
18 Yehova anasema hivi:
"Ninawakusanya mateka
wa mahema ya Yakobo,[d]
Nami nitayahurumia makao yake.
Jiji litajengwa upya juu ya
kilima chake,[e]
Na mnara wenye ngome
utasimama mahali pake
panapofaa.
19 Na kutoka kwao kutakuwa
na shukrani na sauti za
kicheko.[f]
Nitawazidisha, nao hawatakuwa wachache;[g]
Nitawafanya kuwa wengi,*
Nao hawatakuwa duni.[h]
20 Wanawe watakuwa kama
walivyokuwa zamani,
Na kusanyiko lake litaimarishwa kabisa mbele
zangu.[i]
Nitakabiliana na wote wanaomkandamiza.[j]
21 Mtu wake mashuhuri atatoka kati yake,
Na mtawala wake atatoka
kati yake.
Nitamfanya akaribie, naye
atanikaribia."
"La sivyo, ni nani anayeweza kuthubutu
kunikaribia?"* asema
Yehova.

22 "Nanyi mtakuwa watu wangu,[a] nami nitakuwa
Mungu wenu."[b]
23 Tazameni! Dhoruba ya Yehova ya upepo italipuka
kwa ghadhabu,[c]
Tufani inayofagia ambayo
inazunguka ikishuka juu
ya kichwa cha waovu.
24 Hasira inayowaka ya Yehova haitapoa
Mpaka atakapotekeleza na
kutimiza makusudi ya
moyo wake.[d]
Mtaelewa jambo hilo katika siku za mwisho.[e]

31 "Wakati huo," asema Yehova, "Nitakuwa Mungu
wa familia zote za Israeli, nao
watakuwa watu wangu."[f]
2 Yehova anasema hivi:
"Watu waliookoka upanga
walipata kibali nyikani
Israeli alipokuwa akitembea kwenda mahali
pake pa kupumzika."
3 Kutoka mbali Yehova alinitokea na kusema:
"Nimekupenda kwa upendo wa milele.
Ndiyo sababu nimekuvuta
kwangu kwa upendo
mshikamanifu.*[g]
4 Kwa mara nyingine tena
nitakujenga upya nawe
utajengwa upya.[h]
Ewe bikira wa Israeli, utachukua tena matari yako
Na kwenda ukicheza dansi
kwa shangwe.*[i]
5 Utapanda tena mashamba
ya mizabibu kwenye milima ya Samaria;[j]

SURA YA 30
a Zek 2:8, 9
b Zb 102:13; Yer 33:6, 7
c Omb 2:15
d Zb 85:1; Yer 24:6; Yer 29:10
e Mik 4:8
f Ezr 3:12; Ne 8:17; Isa 35:10
g Kum 30:5; Isa 27:6; Zek 10:8
h Isa 60:22; Mik 4:7
i Isa 1:26
j Isa 49:26; Yer 50:18

Safu ya 2
a Ho 2:23
b Yer 31:1; Eze 11:20; Eze 36:28
c Yer 25:32
d Yer 4:28
e Yer 23:20

SURA YA 31
f Law 26:12; Yer 30:22; Yer 31:33
g Kum 7:8
h Yer 33:7; Amo 9:11
i Yer 30:18, 19
j Amo 9:14; Mik 4:4

30:19 *Au labda, "waheshimiwe." 30:21 *Tnn., "kutoa moyo wake kuwa rehani ili anikaribie?"

31:3 *Au "nimeendelea kukutendea kwa upendo mshikamanifu." 31:4 *Au "utaenda kucheza dansi ya wale wanaocheka."

Wanaopanda watapanda
na kufurahia matunda
yake.[a]
6 Kwa maana siku itafika
ambayo walinzi walio
kwenye milima ya Efraimu watapaza sauti
wakisema:
'Inukeni, twendeni juu Sayuni, kwa Yehova Mungu
wetu.'"[b]
7 Kwa maana Yehova anasema hivi:
"Mlilieni Yakobo kwa shangwe.
Pigeni vigelegele vya shangwe kwa sababu mko
juu ya mataifa.[c]
Tangazeni jambo hilo; sifuni na kusema,
'Ee Yehova, waokoe watu
wako, Waisraeli wanaobaki.'[d]
8 Ninawarudisha kutoka
nchi ya kaskazini.[e]
Nitawakusanya pamoja kutoka sehemu za mbali
zaidi za dunia.[f]
Miongoni mwao kutakuwa
na vipofu na vilema,[g]
Mwanamke mwenye mimba na yule anayezaa,
wote pamoja.
Watarudi hapa wakiwa kutaniko kubwa.[h]
9 Watakuja wakilia.[i]
Nitawaongoza huku wakiomba kibali.
Nitawaongoza kwenye vijito vya* maji,[j]
Kwenye kijia tambarare
ambacho hakitawafanya
wajikwae.
Kwa maana mimi ni Baba
ya Israeli, naye Efraimu
ni mzaliwa wangu wa
kwanza."[k]

31:9 *Au "makorongo ya."

SURA YA 31
a Kum 30:9 Isa 65:21, 22
b Isa 2:3 Yer 50:4, 5
c Kum 32:43 Isa 44:23
d Isa 1:9 Yer 23:3 Yoe 2:32
e Isa 43:6 Yer 3:12
f Kum 30:4 Eze 20:34 Eze 34:12
g Isa 35:6 Isa 42:16
h Ezr 2:1, 64
i Yer 50:4
j Isa 35:7 Isa 49:10
k Mwa 48:14 Kut 4:22

Safu ya 2
a Isa 11:11 Isa 42:10
b Isa 40:11 Eze 34:11-13 Mik 2:12
c Isa 44:23 Isa 48:20
d Isa 49:25
e Ezr 3:13 Zb 126:1 Isa 51:11
f Yoe 3:18
g Isa 65:10
h Isa 58:11
i Isa 35:10
j Zek 8:4
k Ezr 3:12
l Isa 51:3 Isa 65:19
m Kum 30:9 Isa 63:7

10 Sikieni neno la Yehova,
enyi mataifa,
Na mlitangaze kati ya visiwa vilivyo mbali sana:[a]
"Yule aliyemtawanya
Israeli atamkusanya pamoja.
Atamlinda kama mchungaji anavyochunga kundi
lake.[b]
11 Kwa maana Yehova atamkomboa Yakobo[c]
Na kumwokoa* kutoka mikononi mwa yule aliye na
nguvu zaidi yake.[d]
12 Watakuja na kupiga vigelegele vya shangwe juu
ya kilele cha Sayuni[e]
Na kung'aa kwa sababu ya
wema wa* Yehova,
Kwa sababu ya nafaka na
divai mpya[f] na mafuta,
Na kwa sababu ya wanakondoo na ndama.[g]
Watakuwa# kama bustani
iliyonyweshwa maji
vizuri,[h]
Nao hawatadhoofika
tena."[i]
13 "Wakati huo bikira atacheza dansi kwa shangwe,
Pia wanaume vijana na wanaume wazee pamoja.[j]
Nitayageuza maombolezo
yao yawe furaha.[k]
Nitawafariji na kuwafanya
washangilie badala ya
kuhuzunika.[l]
14 Nami nitawashibisha makuhani kwa vitu vingi,*
Na watu wangu watashiba
wema wangu,"[m] asema
Yehova.

31:11 *Au "kumkomboa." 31:12 *Au "vitu vizuri kutoka kwa." #Au "Nafsi yao itakuwa." 31:14 *Tnn., "mafuta."

15 “Yehova anasema hivi:
‘Sauti inasikika kule Rama,[a] maombolezo na kilio cha uchungu:
Raheli anawalilia wanawe.*[b]
Amekataa kufarijiwa kuhusiana na wanawe,
Kwa sababu hawako tena.’”[c]
16 Yehova anasema hivi:
“‘Zuia sauti yako usilie na macho yako yasitokwe na machozi,
Kwa maana utapata thawabu kwa ajili ya kazi yako,’ asema Yehova.
‘Watarudi kutoka nchi ya adui.’[d]
17 ‘Na kuna tumaini kwa ajili ya wakati wako ujao,’[e] asema Yehova.
‘Wana wako watarudi kwenye eneo lao wenyewe.’”[f]
18 “Hakika nimemsikia Efraimu akiomboleza,
‘Umenirekebisha, nami nimerekebishwa,
Kama ndama ambaye hajazoezwa.
Nirudishe, nami nitageuka bila kusita,
Kwa maana wewe ni Yehova Mungu wangu.
19 Kwa maana baada ya kugeuka nilijuta;[g]
Baada ya kusaidiwa kuelewa nilipiga paja langu kwa huzuni.
Niliaibika na kufedheheka,[h]
Kwa maana nilibeba shutuma ya ujana wangu.’”
20 “Je, Efraimu si mwana mwenye thamani kwangu, au mtoto mpendwa?[a]
Kwa maana kila mara ninapomshutumu, bado ninamkumbuka.
Ndiyo sababu hisia zangu zimechochewa* kwa ajili yake.[b]
Nami hakika nitamhurumia,” asema Yehova.[c]
21 “Jiwekee alama za barabara,
Na uweke vibao vya ishara.[d]
Kazia fikira barabara kuu, njia ambayo unapaswa kupitia.[e]
Rudi, ewe bikira wa Israeli, rudi kwenye majiji haya yako.
22 Utaendelea kuyumbayumba mpaka lini, ewe binti usiye mwaminifu?
Kwa maana Yehova ameumba jambo jipya duniani:
Mwanamke atamtafuta mwanamume kwa bidii.”

23 Yehova wa majeshi, Mungu wa Israeli, anasema hivi: “Watasema tena maneno haya katika nchi ya Yuda na katika majiji yake nitakapowakusanya na kuwarudisha mateka wao: ‘Yehova na akubariki, Ee makao ya uadilifu,[f] Ee mlima mtakatifu.’[g]
24 Na watu wa Yuda na majiji yake yote watakaa pamoja ndani yake, wakulima na wale wanaochunga kondoo.[h]
25 Kwa maana nitamshibisha aliyechoka na kumjaza kila mtu aliyedhoofika.”[i]

26 Ndipo nikaamka na kufungua macho yangu, na usingizi wangu ulikuwa mtamu.

31:15 * Au “watoto wake.”

31:20 * Tnn., “matumbo yangu yamechochewa.”

SURA YA 31
a Yos 18:21, 25; Yer 40:1
b Omb 1:16
c Mt 2:16-18
d Ezr 1:5; Yer 23:3; Eze 11:17; Ho 1:11
e Yer 29:11
f Yer 46:27
g Kum 30:1-3
h Ezr 9:6

Safu ya 2
a Yer 31:9; Ho 14:4
b Ho 11:8
c Kum 32:36; Mik 7:18
d Isa 62:10
e Isa 35:8
f Isa 1:26
g Zek 8:3
h Yer 33:12; Eze 36:10, 11
i Zb 107:9

27 “Tazama! Siku zinaku-
ja,” asema Yehova, “nitakapoi-
panda nyumba ya Israeli na
nyumba ya Yuda kwa mbegu
ya* mwanadamu na kwa mbe-
gu ya mifugo.”[a]
28 “Na kama nilivyowaka-
zia uangalifu ili kuwang’oa,
kuwabomoa, kuwaangusha,
kuwaharibu, na kuwadhu-
ru,[b] ndivyo nitakavyowaka-
zia uangalifu ili kuwajenga na
kuwapanda,”[c] asema Yehova.
29 “Katika siku hizo hawa-
tasema tena, ‘Akina baba wa-
likula zabibu chachu, lakini
meno ya wana ndiyo yaliyoti-
wa ukakasi.’*[d] 30 Lakini wa-
kati huo kila mtu atakufa kwa
sababu ya kosa lake mwenye-
we. Mtu yeyote atakayekula
zabibu chachu, atatiwa uka-
kasi kwenye meno yake mwe-
nyewe.”
31 “Tazama! Siku zinaku-
ja,” asema Yehova, “nitaka-
pofanya agano jipya pamoja
na nyumba ya Israeli na nyu-
mba ya Yuda.[e] 32 Halitaku-
wa kama agano nililofanya pa-
moja na mababu zao siku ni-
liyowashika mkono na kuwao-
ngoza kutoka nchini Misri,[f]
‘agano langu ambalo walilivu-
nja,[g] ingawa nilikuwa bwana*
wao wa kweli,’ asema Yehova.”
33 “Kwa maana hili ndilo
agano nitakalofanya pamo-
ja na nyumba ya Israeli baa-
da ya siku hizo,” asema Ye-
hova. “Nitaitia sheria yangu
ndani yao,[h] nami nitaiandika
katika moyo wao.[i] Nami nita-
kuwa Mungu wao, nao wata-
kuwa watu wangu.”[j]
34 “Nao hawatafundishana
tena kila mtu na jirani yake na
kila mtu na ndugu yake, waki-
sema, ‘Mjue Yehova!’[a] kwa
maana wote watanijua, kua-
nzia mdogo zaidi mpaka mku-
bwa zaidi kati yao,”[b] asema Ye-
hova. “Kwa maana nitalisame-
he kosa lao, nami sitaikumbu-
ka tena dhambi yao.”[c]
35 Yehova,
Ambaye hutoa jua ili lia-
ngaze wakati wa
mchana,
Sheria za* mwezi na nyota
ili ziangaze usiku,
Anayeitibua bahari na ku-
yavuruga mawimbi yake,
Ambaye jina lake ni Yeho-
va wa majeshi, anasema
hivi:[d]
36 “‘Ikiwa sheria hizo zitako-
ma,’ asema Yehova,
‘Basi uzao wa Israeli uta-
koma daima kuwa taifa
mbele zangu.’”[e]
37 Yehova anasema hivi:
“‘Ikiwa mbingu zilizo juu zina-
weza kupimwa na misingi ya
dunia iliyo chini kuchungu-
zwa, basi ninaweza kuukataa
uzao wote wa Israeli kwa sa-
babu ya yote ambayo wamefa-
nya,’ asema Yehova.”[f]
38 “Tazama! Siku zinaku-
ja,” asema Yehova, “ambapo
jiji litajengwa[g] kwa ajili ya Ye-
hova kutoka Mnara wa Hana-
neli[h] mpaka Lango la Pembe-
ni.[i] 39 Nayo kamba ya kupi-
mia[j] itaenda moja kwa moja
mpaka kwenye kilima cha Ga-
rebu, nayo itageuka na kuele-
kea Goa. 40 Na bonde lote la
mizoga na la* majivu,# na ma-
tuta yote mpaka Bonde la Ki-
droni,[k] mpaka kwenye pembe

31:27 *Au “uzao wa.” 31:29 *Au “yaliyotiwa ganzi.” 31:32 *Au labda, “mume.”

31:35 *Au “Amri za.” 31:40 *Au “nchi yote tambarare ya chini ya mizoga na ya.” #Au “majivu yenye mafuta,” yaani, majivu yaliyojaa mafuta ya dhabihu.

SURA YA 31
a Kum 30:9; Eze 36:9; Ho 2:23
b Yer 44:27; Yer 45:4
c Zb 102:16; Zb 147:2; Yer 24:6
d Eze 18:2-4
e Mt 26:27, 28; Lu 22:20; 1Ko 11:25; Ebr 8:8-12
f Kut 19:5
g Eze 16:59
h Eze 11:19
i Ebr 10:16
j Yer 24:7; Yer 30:22

Safu ya 2
a Isa 54:13; Yoh 17:3
b Isa 11:9; Hab 2:14
c Yer 33:8; Yer 50:20; Mt 26:27, 28; Ebr 8:10-12; Ebr 9:15; Ebr 10:17
d Isa 51:15
e Isa 54:10; Yer 33:20, 21
f Yer 30:11
g Ne 12:27; Isa 44:28; Yer 30:18
h Ne 3:1; Zek 14:10
i 2Nya 26:9
j Zek 1:16
k 2Sa 15:23; 2Fa 23:6; Yoh 18:1

ya Lango la Farasi[a] kuele-
kea mashariki, litakuwa kitu
kitakatifu kwa Yehova.[b] Hali-
tang'olewa tena kamwe wala
kubomolewa."

**32** Neno lililomjia Yeremia
kutoka kwa Yehova ka-
tika mwaka wa 10 wa utawala
wa Mfalme Sedekia wa Yuda,
yaani, mwaka wa 18 wa utawa-
la wa Nebukadneza.*[c] **2** Wa-
kati huo majeshi ya mfalme
wa Babiloni yalikuwa yakizi-
ngira Yerusalemu, naye nabii
Yeremia alikuwa amezuiliwa
katika Ua wa Walinzi[d] katika
nyumba ya* mfalme wa Yuda.
**3** Kwa maana Mfalme Sede-
kia wa Yuda alikuwa amemzui-
lia,[e] akisema: "Kwa nini una-
tabiri hivi? Unasema, 'Yehova
anasema hivi: "Nitalitia jiji hili
mikononi mwa mfalme wa Ba-
biloni, naye ataliteka,[f] **4** na
Mfalme Sedekia wa Yuda ha-
taponyoka kutoka kwa Wakal-
dayo, kwa maana hakika ata-
tiwa mikononi mwa mfalme
wa Babiloni, naye atazungu-
mza naye uso kwa uso na ku-
mwona jicho kwa jicho."[g]
**5** 'Atampeleka Sedekia Babi-
loni, naye atakaa huko mpaka
nitakapomkazia fikira,' asema
Yehova. 'Ingawa mnaendelea
kupigana na Wakaldayo, ha-
mtafanikiwa.'"[h]

**6** Yeremia akasema: "Neno
la Yehova limenijia likisema,
**7** 'Hanameli mwana wa Sha-
lumu ndugu ya baba yako
atakuja kwako na kukua-
mbia: "Nunua shamba langu
lililo Anathothi,[i] kwa sababu
una haki ya kwanza ya kuliko-
mboa."'"[j]

**8** Hanameli mwana wa ndu-
gu ya baba yangu akaja
kwangu, kama Yehova alivyo-
sema, katika Ua wa Walinzi,
naye akaniambia: "Tafadha-
li nunua shamba langu lililo
Anathothi, katika nchi ya Be-
njamini, kwa maana una haki
ya kulimiliki na kulikomboa.
Linunue liwe lako." Ndipo ni-
kajua kwamba hilo lilikuwa
neno la Yehova.

**9** Basi nikalinunua shamba
lililokuwa Anathothi kutoka
kwa Hanameli mwana wa ndu-
gu ya baba yangu. Nikampimia
pesa,[a] shekeli saba* na vipa-
nde kumi vya fedha. **10** Ki-
sha nikaandika katika hati,[b]
nikaitia muhuri, nikawaita
mashahidi,[c] nami nikapima
pesa kwa mizani. **11** Nikai-
chukua ile hati ya ununuzi, ili-
yotiwa muhuri kulingana na
amri na masharti ya kishe-
ria, na pia hati ambayo hai-
kuwa na muhuri, **12** kisha
nikampa hati hiyo ya ununu-
zi Baruku[d] mwana wa Neria[e]
mwana wa Mahseya mbele ya
Hanameli mwana wa ndugu
ya baba yangu, wale masha-
hidi walioandika kwenye hati
ya ununuzi, na Wayahudi wote
waliokuwa wameketi katika
Ua wa Walinzi.[f]

**13** Sasa nikamwamuru Ba-
ruku mbele yao, nikisema:
**14** "Yehova wa majeshi, Mu-
ngu wa Israeli, anasema
hivi: 'Chukua hati hizi, hati
hii ya ununuzi, iliyotiwa mu-
huri na ile hati nyingine isi-
yo na muhuri, nawe uziweke
katika chombo cha udongo, ili
zihifadhiwe kwa muda mrefu.'
**15** Kwa maana Yehova wa ma-

SURA YA 31
a Ne 3:28
b Yoe 3:17

SURA YA 32
c Yer 25:1
d Ne 3:25; Yer 33:1; Yer 38:28
e Yer 37:18, 21
f Yer 34:2, 3; Yer 37:8, 17
g 2Fa 25:6, 7; Yer 38:17, 18; Yer 39:5; Eze 12:13
h Yer 21:4; Eze 17:15
i Yos 21:8, 18; Yer 1:1
j Law 25:23, 24

Safu ya 2
a Mwa 23:16
b Yer 32:44
c Ru 4:9
d Yer 36:4; Yer 36:26
e Yer 51:59
f Yer 33:1

---

**32:1** *Tnn., "Nebukadreza," njia nyingine ya kuandika jina hili. **32:2** *Au "jumba la."

**32:9** *Shekeli moja ilikuwa na uzito wa gramu 11.4. Angalia Nyongeza B14.

jeshi, Mungu wa Israeli, ana-
sema hivi: ‘Nyumba na masha-
mba na mashamba ya mizabi-
bu yatanunuliwa tena katika
nchi hii.’”[a]
**16** Kisha nikasali kwa Yeho-
va baada ya kumpa Baruku
mwana wa Neria ile hati ya
ununuzi, nikisema: **17** “Ole
wangu, Ee Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova! Tazama!
Uliumba mbingu na dunia kwa
nguvu zako kuu[b] na kwa mko-
no wako ulionyooshwa. Haku-
na jambo la ajabu sana kwako,
**18** Wewe unayewatendea kwa
upendo mshikamanifu mael-
fu ya watu, lakini unawaadhi-
bu wana kwa sababu ya ma-
kosa ya baba zao,[c] Mungu wa
kweli, uliye mkuu na Mwenye
nguvu, ambaye jina lako ni Ye-
hova wa majeshi. **19** Wewe ni
mkuu katika kutoa mashauri*
na matendo yako ni yenye ngu-
vu,[d] wewe ambaye macho yako
huchunguza njia zote za wa-
nadamu,[e] ili kumlipa kila
mtu kulingana na njia zake
na matendo yake.[f] **20** Ume-
fanya ishara na miujiza kati-
ka nchi ya Misri, nayo inajuli-
kana mpaka leo hii, na hivyo
umejijengea jina katika Israe-
li na kati ya wanadamu,[g] kama
ilivyo leo. **21** Nawe uliwatoa
watu wako Waisraeli nchini
Misri, kwa ishara, kwa miu-
jiza, kwa mkono wenye ngu-
vu, kwa mkono ulionyooshwa,
na kwa matendo yanayoogo-
pesha.[h]
**22** “Baada ya muda uka-
wapa nchi hii ambayo ulia-
pa kwamba utawapa mababu
zao,[i] nchi inayotiririka mazi-
wa na asali.[j] **23** Nao wakai-
ngia na kuimiliki, lakini ha-
wakuitii sauti yako wala ku-
tembea katika sheria yako.
Hawakufanya lolote kati ya
mambo uliyowaamuru wafa-
nye, hivi kwamba ukawale-
tea msiba huu wote.[a] **24** Ta-
zama! Watu wamekuja na ma-
boma ya kuzingira ili kulite-
ka jiji hili,[b] na kwa sababu ya
upanga,[c] njaa kali, na ugonjwa
hatari,[d] hakika jiji litaanguka
mikononi mwa Wakaldayo wa-
naolishambulia; mambo uliyo-
sema yametimia yote, kama
unavyoona sasa. **25** Lakini
umeniambia, Ee Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova, ‘Nunua
shamba kwa pesa na uwaite
mashahidi,’ ingawa kwa haki-
ka jiji litatiwa mikononi mwa
Wakaldayo.”
**26** Ndipo neno la Yehova li-
kamjia Yeremia likisema:
**27** “Mimi ndimi, Yehova, Mu-
ngu wa wanadamu wote.* Je,
kuna jambo lolote ambalo ni la
ajabu sana kwangu? **28** Basi
Yehova anasema hivi: ‘Taza-
ma, ninalitia jiji hili mikono-
ni mwa Wakaldayo na mikono-
ni mwa Mfalme Nebukadneza*
wa Babiloni, naye ataliteka.[e]
**29** Na Wakaldayo wanaolisha-
mbulia jiji hili wataingia na ku-
lichoma moto jiji hili na ku-
liteketeza[f] pamoja na nyumba
ambazo juu ya paa zake watu
walimtolea dhabihu Baali na
kuitolea miungu mingine ma-
toleo ya kinywaji ili kunikasi-
risha.’[g]
**30** “‘Kwa maana watu wa
Israeli na wa Yuda wame-
tenda maovu tu machoni pa-
ngu, tangu ujana wao;[h]
watu wa Israeli wanaendelea

**SURA YA 32**
*a* Amo 9:14; Zek 3:10
*b* Isa 40:26; Ufu 4:11
*c* Kut 34:6, 7; Hes 14:18
*d* Isa 28:29
*e* Met 15:3; Ebr 4:13
*f* Mhu 12:14; Yer 17:10; Ro 2:6
*g* Kut 7:3, 5; Kut 9:15, 16; Kum 4:34; 2Sa 7:23; Isa 63:12
*h* Kut 6:1, 6; Kut 15:16; Kum 26:8
*i* Mwa 13:14, 15; Mwa 26:3
*j* Kut 3:8

**Safu ya 2**
*a* Kum 28:15; Yos 23:16
*b* Kum 28:52; 2Fa 25:1; Yer 33:4; Eze 4:1, 2
*c* Law 26:31, 33
*d* Yer 14:12; Yer 15:2
*e* 2Fa 25:4; Yer 20:5
*f* 2Fa 25:9, 10; 2Nya 36:17, 19; Omb 4:11
*g* Yer 7:18; Yer 19:13; Yer 44:25
*h* Kum 9:7; 2Fa 17:9

**32:19** * Au “mkuu kuhusiana na makusudi yako.”

**32:27** * Tnn., “wote wenye mwili wa nyama.” **32:28** * Tnn., “Nebukadreza,” njia nyingine ya kuandika jina hili.

kunikasirisha kwa kazi ya mi-
kono yao,' asema Yehova.
**31** 'Kwa maana jiji hili, ta-
ngu siku walipolijenga mpa-
ka leo hii, limekuwa tu liki-
nikasirisha na kunitia gha-
dhabu,[a] hivi kwamba ni la-
zima liondolewe mbele za
uso wangu,[b] **32** kwa sababu
ya uovu wote ambao watu wa
Israeli na wa Yuda walifanya
ili kunikasirisha—wao, wafal-
me wao,[c] wakuu wao,[d] maku-
hani wao, manabii wao,[e] na
watu wa Yuda na wakaaji wa
Yerusalemu. **33** Waliendelea
kunigeuzia migongo yao, si
nyuso zao;[f] ingawa nilijaribu
kuwafundisha tena na tena,*
hakuna hata mmoja wao ali-
yesikiliza ili kupokea nidha-
mu.[g] **34** Nao waliweka sana-
mu zao zinazochukiza katika
nyumba inayoitwa kwa jina la-
ngu, ili kuitia unajisi.[h] **35** Isi-
toshe, walijenga mahali pa juu
pa Baali katika Bonde la Mwa-
na wa Hinomu,*[i] ili kuwateke-
teza# motoni wana wao na ma-
binti wao kwa ajili ya Moleki,[j]
jambo ambalo sikuwaamuru,[k]
na ambalo halijawahi kamwe
kuingia moyoni mwangu,△ ku-
fanya jambo kama hilo linalo-
chukiza, na kusababisha watu
wa Yuda watende dhambi.'

**36** "Kwa hiyo Yehova Mu-
ngu wa Israeli anasema
hivi kuhusu jiji hili amba-
lo mnasema litatiwa mikono-
ni mwa mfalme wa Babiloni
kwa upanga, kwa njaa kali, na
kwa ugonjwa hatari, **37** 'Ni-
tawakusanya pamoja kutoka
katika nchi zote ambako nili-
watawanya kwa hasira yangu
na kwa ghadhabu yangu na
kwa ukali mwingi,[a] nami ni-
tawarudisha mahali hapa
na kufanya wakae kwa usala-
ma.[b] **38** Nao watakuwa watu
wangu, nami nitakuwa Mu-
ngu wao.[c] **39** Nami nitawapa
moyo mmoja[d] na njia moja ili
waniogope sikuzote, kwa fai-
da yao wenyewe na kwa fai-
da ya watoto wao baada
yao.[e] **40** Nami nitafanya pa-
moja nao agano linalodumu
milele,[f] kwamba sitaacha ku-
watendea mema;[g] nami nita-
tia hofu yangu katika mioyo
yao, hivi kwamba hawatania-
cha.[h] **41** Nitafurahia kuwa-
tendea mema,[i] nami nitawapa-
nda kwa uthabiti katika nchi
hii,[j] kwa moyo wangu wote na
kwa nafsi* yangu yote.'"

**42** "Kwa maana Yehova
anasema hivi: 'Kama nilivyo-
waletea watu hawa msiba huu
mkubwa, ndivyo nitakavyo-
waletea mema yote ninayo-
waahidi.*[k] **43** Na mashamba
yatanunuliwa tena katika
nchi hii,[l] ingawa mnasema:
"Ni nchi yenye ukiwa isiyo na
mwanadamu wala mnyama,
nayo imetiwa mikononi mwa
Wakaldayo."'

**44** "'Mashamba yatanunuli-
wa kwa pesa, hati za ununu-
zi zitaandikwa na kutiwa mu-
huri, nao mashahidi wataitwa
katika nchi ya Benjamini,[m] ka-
tika maeneo yanayozungu-
ka Yerusalemu, katika majiji
ya Yuda,[n] katika majiji ya eneo
lenye milima, na katika maji-
ji ya eneo la chini,[o] na katika
majiji ya kusini, kwa sababu
nitawarudisha mateka wao,'[p]
asema Yehova."

---

32:33 *Tnn., "kuamka mapema na kuwafundisha." 32:35 *Angalia Kamusi, uku. 2012, "Gehena." #Tnn., "kuwapitisha." △Au "sijawahi kamwe kulifikiria."

32:41 *Angalia Kamusi, uku. 2012. 32:42 *Au "vitu vyote vizuri ninavyowaahidi."

---

SURA YA 32
a 1Fa 11:7; 2Fa 21:1, 4
b 2Fa 23:27; 2Fa 24:3, 4
c 1Fa 11:9, 10; 2Fa 23:26; 1Nya 10:13
d Eze 22:6
e Mik 3:5, 11
f 2Nya 29:6; Yer 2:27
g Yer 25:3; Yer 35:15
h 2Fa 21:1, 4; Yer 23:11; Eze 8:5, 6
i Yos 15:8, 12
j 2Nya 28:1, 3; 2Nya 33:1, 6; Yer 7:31
k Law 18:21; Kum 18:10, 12

Safu ya 2
a Kum 30:3; Yer 29:14; Eze 37:21
b Yer 23:3, 6; Yer 33:16; Eze 34:25
c Yer 31:33; Mik 4:5
d Eze 11:19
e Kum 5:29
f Isa 55:3; Isa 61:8
g Eze 39:29
h Eze 36:26
i Isa 65:19; Sef 3:17
j Isa 58:11; Yer 24:6; Amo 9:15
k Yer 31:28; Zek 8:14, 15
l Eze 37:14
m Yer 32:10, 25
n Yer 31:23
o Yer 17:26; Yer 33:13
p Zb 126:1

**33** Neno la Yehova likamjia
Yeremia mara ya pili,
alipokuwa bado amezuiliwa
katika Ua wa Walinzi,[a] na ku-
sema: **2** “Yehova, Muumba
wa dunia, anasema hivi, Ye-
hova aliyeiumba na kuifanya
imara kabisa; Yehova ndilo
jina lake, **3** ‘Niite, nami nita-
kujibu na kukuambia kwa uta-
yari mambo makubwa na ya-
siyoeleweka ambayo hujaya-
jua.’”[b]

**4** “Kwa maana Yehova Mu-
ngu wa Israeli anasema hivi
kuhusu nyumba za jiji hili
na kuhusu nyumba za wafal-
me wa Yuda ambazo zimebo-
molewa kwa sababu ya mabo-
ma ya kuzingira na kwa sa-
babu ya upanga,[c] **5** na kuhu-
su wale wanaokuja kupigana
na Wakaldayo, na kujaza
maeneo haya mizoga ya wale
niliowaua katika hasira ya-
ngu na katika ghadhabu ya-
ngu, wale ambao uovu wao
umenifanya niufiche uso wa-
ngu kutoka kwenye jiji hili:
**6** ‘Ninamponya na kumpa
afya,[d] nami nitawaponya na
kuwafunulia wingi wa amani
na kweli.[e] **7** Nami nitawaru-
disha mateka wa Yuda na ma-
teka wa Israeli,[f] nami nita-
wajenga kama nilivyofanya
mwanzoni.[g] **8** Nami nitawa-
takasa kutokana na hatia yote
ya dhambi walizonitendea,[h]
nami nitasamehe hatia yote ya
dhambi zao na makosa wali-
yonikosea.[i] **9** Naye atakuwa
kwangu jina la furaha, sifa, na
uzuri mbele ya mataifa yote
ya dunia yatakayosikia kuhu-
su wema wote nitakaowapa.[j]
Nao wataogopa na kuteteme-
ka[k] kwa sababu ya wema na
amani ninayompa.’”[l]

**10** “Yehova anasema hivi,
‘Mahali hapa ambapo mtase-
ma ni nchi iliyo ukiwa, isiyo
na wanadamu wala mifugo,
katika majiji ya Yuda na kati-
ka barabara za Yerusalemu zi-
lizo tupu, bila wanadamu wala
wakaaji wala mifugo, itasiki-
ka tena **11** sauti ya furaha
na sauti ya shangwe,[a] sauti ya
bwana harusi na sauti ya bibi
harusi, sauti ya wale wanaose-
ma: “Mshukuruni Yehova wa
majeshi, kwa maana Yehova ni
mwema;[b] upendo wake mshi-
kamanifu unadumu milele!”’[c]

“‘Wataleta matoleo ya shu-
krani katika nyumba ya Ye-
hova,[d] kwa maana nitawaru-
disha mateka wa nchi, kama
hapo mwanzoni,’ asema Ye-
hova.”

**12** “Yehova wa majeshi ana-
sema hivi, ‘Katika eneo hili
lenye ukiwa, lisilo na mtu au
mifugo, na katika majiji yake
yote kutakuwa tena na mali-
sho kwa ajili ya wachungaji
kupumzisha makundi yao.’[e]

**13** “‘Katika majiji ya eneo
lenye milima, katika majiji ya
eneo la chini, katika majiji ya
kusini, katika nchi ya Benja-
mini, katika maeneo yanayo-
zunguka Yerusalemu[f] na kati-
ka majiji ya Yuda,[g] makundi
yatapita tena chini ya mikono
ya mtu anayeyahesabu,’ ase-
ma Yehova.”

**14** “‘Tazama! Siku zinaku-
ja,’ asema Yehova, ‘nitakapo-
timiza ahadi nzuri niliyotoa
kuhusu nyumba ya Israeli na
nyumba ya Yuda.[h] **15** Siku
hizo na wakati huo nitamchi-
pushia Daudi chipukizi adili-
fu,*[i] naye atatenda haki na ua-
dilifu katika nchi.[j] **16** Siku

**33:15** * Au “mrithi mwadilifu.”

SURA YA 33
a Ne 3:25, Yer 32:2, Yer 37:21, Yer 38:28
b Isa 48:6
c Kum 28:52, Yer 32:24
d Isa 30:26, Yer 30:17
e Isa 54:13
f Kum 30:3, Yer 30:3
g Yer 24:6
h Isa 40:2, Zek 13:1
i Zb 85:2, Isa 43:25, Yer 31:34, Mik 7:18
j Isa 62:3, 7
k Mik 7:17
l Ne 6:15, 16

Safu ya 2
a Yer 31:12
b Zek 9:17
c 2Nya 5:13, Ezr 3:11, Zb 106:1, Isa 12:4, Mik 7:18
d Law 7:12, Zb 107:22
e Isa 65:10, Yer 32:43
f Yer 17:26
g Yer 32:44
h Yer 29:10
i Isa 53:2, Zek 6:12, Ufu 22:16
j Isa 11:1, 4, Yer 23:5, Ebr 1:9

hizo Yuda ataokolewa[a] na Ye-
rusalemu litakaa katika usala-
ma.[b] Naye ataitwa: Yehova Ni
Uadilifu Wetu.'"[c]

**17** "Kwa maana Yehova
anasema hivi, 'Hutakosa ka-
mwe mwanamume wa ukoo
wa Daudi atakayeketi kwenye
kiti cha ufalme cha nyumba
ya Israeli,[d] **18** wala makuha-
ni Walawi hawatakosa mtu wa
kusimama mbele zangu ili ku-
toa dhabihu nzima za kuteke-
teza, kuchoma matoleo ya na-
faka, na kutoa dhabihu.'"

**19** Nalo neno la Yehova li-
kamjia Yeremia tena, na ku-
sema: **20** "Yehova anasema
hivi, 'Ikiwa mngeweza kuli-
vunja agano langu kuhusu
mchana na agano langu ku-
husu usiku, ili kuzuia mcha-
na na usiku usije kwa waka-
ti wake,[e] **21** hapo ndipo aga-
no langu pamoja na mtumishi
wangu Daudi lingeweza kuvu-
njwa,[f] ili asiwe na mwana ana-
yetawala akiwa mfalme kwe-
nye kiti chake cha ufalme,[g]
na pia agano langu pamoja na
makuhani, Walawi, wahudu-
mu wangu.[h] **22** Kama jeshi la
mbinguni lisivyoweza kuhesa-
biwa wala mchanga wa bahari
usivyoweza kupimwa, ndivyo
nitakavyouzidisha uzao wa*
mtumishi wangu Daudi na Wa-
lawi wanaonihudumia.'"

**23** Nalo neno la Yehova lika-
mjia tena Yeremia, na kusema:
**24** "Je, hujasikia yale amba-
yo watu hawa wanasema, 'Ye-
hova atazikataa familia mbili
alizozichagua'? Nao wanawa-
vunjia heshima watu wangu,
na hawawatambui tena kuwa
taifa.

**25** "Yehova anasema hivi:
'Kwa hakika kama nilivyowe-
ka imara agano langu kuhu-
su mchana na usiku,[a] sheria
za* mbingu na dunia,[b] **26** vi-
vyo hivyo sitaukataa ka-
mwe uzao wa* Yakobo na wa
mtumishi wangu Daudi, hivi
kwamba nisichukue kutoka
kwa uzao wake# watawala wa
wazao wa* Abrahamu, Isaka,
na Yakobo. Kwa maana nita-
wakusanya mateka wao[c] na
kuwahurumia.'"[d]

**34** Neno lililomjia Yeremia
kutoka kwa Yehova,
Mfalme Nebukadneza* wa Ba-
biloni na jeshi lake lote na
falme zote za dunia chini ya
mamlaka yake na mataifa yote
yalipokuwa yakishambulia Ye-
rusalemu na majiji yake yote:[e]

**2** "Yehova Mungu wa Israe-
li anasema hivi: 'Nenda uzu-
ngumze na Mfalme Sedekia[f]
wa Yuda nawe umwambie hivi:
"Yehova anasema, 'Ninalitia
jiji hili mikononi mwa mfal-
me wa Babiloni, naye atali-
teketeza kwa moto.[g] **3** Nawe
hutaponyoka kutoka mikono-
ni mwake, kwa maana kwa ha-
kika utakamatwa na kuti-
wa mikononi mwake.[h] Nawe
utamwona Mfalme wa Babilo-
ni jicho kwa jicho, naye ata-
zungumza nawe uso kwa
uso, nawe utapelekwa Babilo-
ni.'[i] **4** Hata hivyo, sikia neno
la Yehova, ewe Mfalme Sede-
kia wa Yuda, 'Yehova anase-
ma hivi kukuhusu wewe: "Hu-
takufa kwa upanga. **5** Uta-
kufa kwa amani,[j] nao wata-
kufanyia sherehe ya kufukiza

**33:22, 26** *Tnn., "mbegu ya."

**33:25** *Au "amri za." **33:26** #Tnn., "mbegu yake." **34:1** *Tnn., "Nebukadreza," njia nyingine ya kuandika jina hili.

**SURA YA 33**
a Isa 45:17
b Eze 28:26
c Yer 23:6
d 2Sa 7:16, 17; 1Fa 2:4; Zb 89:20, 29; Isa 9:7; Lu 1:32, 33
e Mwa 1:16; Isa 54:10; Yer 31:35-37
f 2Sa 7:16, 17; 2Sa 23:5; Zb 89:34, 35; Zb 132:11; Isa 55:3
g Isa 9:6; Lu 1:32, 33
h Kum 21:5

**Safu ya 2**
a Mwa 1:16
b Zb 104:19; Yer 31:35, 36
c Ezr 2:1, 70
d Isa 14:1; Yer 31:20

**SURA YA 34**
e 2Fa 25:1; Yer 32:2; Yer 39:1; Yer 52:4
f 2Nya 36:11; Yer 37:1
g Yer 21:10; Yer 32:28, 29; Yer 39:8
h Yer 37:17; Yer 39:5
i 2Fa 25:6, 7; Eze 12:13
j Eze 17:16

manukato kama walivyowa-
fanyia baba zako, wafalme wa
zamani waliokutangulia, nao
watakuomboleza wakisema,
‘Ole, ewe bwana!’ kwa maana
‘nimelisema neno hilo,’ asema
Yehova.”’”’”

**6** Kisha nabii Yeremia aka-
mwambia maneno haya yote
Mfalme Sedekia wa Yuda huko
Yerusalemu, **7** majeshi ya
mfalme wa Babiloni yalipoku-
wa yakishambulia Yerusalemu
na majiji yote ya Yuda yaliyo-
baki,[a] yakishambulia Lakishi[b]
na Azeka;[c] kwa maana hayo
ndiyo majiji pekee ya Yuda ye-
nye ngome yaliyobaki.

**8** Neno lililomjia Yeremia
kutoka kwa Yehova baada ya
Mfalme Sedekia kufanya aga-
no pamoja na watu wote
waliokuwa Yerusalemu ili ku-
watangazia uhuru,[d] **9** kwa-
mba kila mtu awaachilie
huru watumwa wake Waebra-
nia, wa kiume na wa kike, ili
mtu yeyote asimfanye Myahu-
di mwenzake kuwa mtumwa.
**10** Basi wakuu wote na watu
wote wakatii. Walikuwa wame-
fanya agano kwamba kila mtu
awaachilie huru watumwa
wake wa kiume na wa kike na
asiwafanye tena kuwa watu-
mwa. Wakatii na kuwaruhusu
waende zao. **11** Hata hivyo,
baadaye waliwarudisha watu-
mwa wao wa kiume na wa kike
ambao walikuwa wamewaa-
chilia huru, nao wakawalazi-
misha tena kuwa watumwa.
**12** Basi neno la Yehova lika-
mjia Yeremia kutoka kwa Ye-
hova likisema:

**13** “Yehova Mungu wa
Israeli anasema hivi: ‘Nili-
fanya agano pamoja na ma-
babu zenu[e] siku niliyowatoa
nchini Misri, kutoka katika
nyumba ya utumwa,[a] nikise-
ma: **14** “Mwishoni mwa mia-
ka saba, kila mmoja wenu ana-
paswa kumwachilia huru ndu-
gu yake Mwebrania aliyeuzwa
kwake na ambaye amemtu-
mikia miaka sita; lazima
umwachilie huru.”[b] Lakini ma-
babu zenu hawakunisikiliza
wala kunitegea masikio yao.
**15** Na hivi karibuni* ninyi we-
nyewe mligeuka na kufanya
yaliyo sawa machoni pangu
kwa kuwatangazia uhuru we-
nzenu, nanyi mkafanya aga-
no mbele zangu katika nyu-
mba inayoitwa kwa jina langu.
**16** Lakini mligeuka tena na
kulichafua jina langu[c] kwa ku-
warudisha watumwa wenu wa
kiume na wa kike ambao mli-
kuwa mmewaachilia huru
kama walivyotaka, nanyi mka-
walazimisha tena kuwa wa-
tumwa.’

**17** “Kwa hiyo Yehova anase-
ma hivi: ‘Hamjanitii kwa sa-
babu kila mtu hajamtangazia
uhuru ndugu yake na mwen-
zake.[d] Basi sasa ninawata-
ngazia uhuru,’ asema Yeho-
va, ‘kwa upanga, ugonjwa ha-
tari, na njaa kali,[e] nami ni-
tawafanya muwe kitu cha
kutisha kwa falme zote za du-
nia.[f] **18** Na hivi ndivyo ita-
kavyokuwa kwa watu walioli-
vunja agano langu kwa ku-
tofuata maneno ya agano
walilofanya mbele zangu wa-
lipomkata ndama vipande vi-
wili na kupita kati ya vile vi-
pande viwili,[g] **19** yaani, wa-
kuu wa Yuda, wakuu wa Yeru-
salemu, maofisa wa makao ya
mfalme, makuhani, na watu
wote wa nchi waliopita kati ya
vile vipande viwili vya ndama:

SURA YA 34
*a* Yer 4:5
*b* Mik 1:13
*c* Yos 15:20, 35
*d* Kut 21:2
*e* Kut 24:7

Safu ya 2
*a* Kut 13:3
*b* Kut 21:2; Law 25:10; Law 25:39-42; Kum 15:12
*c* Law 19:12
*d* Kut 21:2; Law 25:10
*e* 2Fa 25:3; Yer 21:7
*f* Yer 15:2, 4; Yer 29:18
*g* Mwa 15:10, 17

**34:15** * Tnn., “leo.”

**20** Nitawatia mikononi mwa
maadui wao na mikononi mwa
wale wanaotaka kuwaua,*
na maiti zao zitakuwa cha-
kula cha ndege wa angani na
cha wanyama wa dunia.[a]
**21** Nami nitamtia Mfalme Se-
dekia wa Yuda na wakuu wake
mikononi mwa maadui wao na
mikononi mwa wale wanaota-
ka kuwaua* na mikononi mwa
majeshi ya mfalme wa Babi-
loni,[b] ambao wanaondoka na
kuacha kuwashambulia.'[c]

**22** "'Nitatoa agizo,' asema
Yehova, 'nami nitawarudisha
katika jiji hili, nao watalisha-
mbulia na kuliteka na kulite-
keteza kwa moto;[d] nami nita-
yafanya majiji ya Yuda yawe
ukiwa, bila mkaaji.'"[e]

**35** Neno lililomjia Yere-
mia kutoka kwa Yeho-
va katika siku za Yehoyaki-
mu[f] mwana wa Yosia, mfalme
wa Yuda likisema: **2** "Nenda
katika nyumba ya Warekabu[g]
na uzungumze nao na kuwa-
leta katika nyumba ya Yeho-
va, katika mojawapo ya vyu-
mba vya kulia chakula;* nawe
uwape divai wanywe."

**3** Basi nikampeleka Yaaza-
nia mwana wa Yeremia mwana
wa Habasinia, ndugu zake, wa-
nawe wote, na nyumba yote
ya Warekabu **4** kwenye nyu-
mba ya Yehova. Niliwapele-
ka katika chumba cha kulia
chakula cha wana wa Hana-
ni mwana wa Igdalia, mtu wa
Mungu wa kweli, kilichoku-
wa kando ya chumba cha ku-
lia chakula cha wakuu amba-
cho kilikuwa juu ya chumba
cha kulia chakula cha Maase-
ya mwana wa Shalumu mlinzi
wa mlango. **5** Kisha nikawe-
ka vikombe na bilauri zilizojaa
divai mbele ya watu wa nyu-
mba ya Warekabu na kuwaa-
mbia: "Kunyweni divai."

**6** Lakini wakasema: "Hatu-
takunywa divai, kwa sababu
Yehonadabu*[a] mwana wa Re-
kabu, babu yetu, alituamu-
ru hivi: 'Ninyi wala wana
wenu hampaswi kamwe ku-
nywa divai. **7** Nanyi hampa-
swi kujenga nyumba, kupa-
nda mbegu, au kupanda sha-
mba la mizabibu au kulimi-
liki. Badala yake, mnapaswa
kukaa katika mahema sikuzo-
te, ili mwishi kwa muda mrefu
katika nchi mnayoishi ndani
yake mkiwa wageni.' **8** Basi
tunaendelea kuitii sauti ya
Yehonadabu mwana wa Reka-
bu babu yetu kuhusu mambo
yote aliyotuamuru, kwa kuto-
kunywa kamwe divai—sisi,
wake zetu, wana wetu, na ma-
binti wetu. **9** Nasi hatujengi
nyumba za kuishi humo, wala
hatuna mizabibu wala masha-
mba wala mbegu. **10** Tunae-
ndelea kuishi katika mahema
na kutii mambo yote amba-
yo babu yetu Yehonadabu*
alituamuru. **11** Lakini Mfal-
me Nebukadneza* wa Babiloni
alipoishambulia nchi,[b] tukase-
ma, 'Njooni, tuingie ndani ya
Yerusalemu ili kuepuka jeshi
la Wakaldayo na la Wasiria, na
sasa tunaishi Yerusalemu.'"

**12** Na neno la Yehova lika-
mjia Yeremia likisema:
**13** "Yehova wa majeshi, Mu-
ngu wa Israeli, anasema
hivi: 'Nenda uwaambie watu

**34:20, 21** * Au "wanaotafuta nafsi zao."
**35:2** * Au "vile vyumba."

**35:6, 10** * Tnn., "Yonadabu," ufupisho wa jina Yehonadabu. **35:11** * Tnn., "Nebukadreza," njia nyingine ya kuandika jina hili.

**SURA YA 34**
*a* Kum 28:26; Zb 79:2; Yer 16:4
*b* 2Fa 25:6, 7; Omb 4:20
*c* Yer 37:5
*d* 2Fa 25:9, 10; Yer 32:29; Yer 39:8
*e* Law 26:33; Yer 44:2

**SURA YA 35**
*f* 2Fa 23:34; 2Nya 36:5; Da 1:1
*g* 2Fa 10:15; 1Nya 2:55

**Safu ya 2**
*a* 2Fa 10:15
*b* 2Nya 36:5, 6; Da 1:1

wa Yuda na wakaaji wa Ye-
rusalemu: “Je, hamkuende-
lea kuhimizwa myatii mane-
no yangu?”[a] asema Yeho-
va. **14** “Yehonadabu mwana
wa Rekabu aliwaamuru wa-
zao wake wasinywe divai,
nao wamefuata maneno yake
kwa kutokunywa divai mpa-
ka leo hii, na hivyo wamei-
tii amri ya babu yao.[b] Hata
hivyo, nimezungumza nanyi
tena na tena,* lakini hamja-
tii.[c] **15** Nami niliendelea ku-
watuma kwenu watumishi wa-
ngu wote manabii, nikiwatu-
ma tena na tena,*[d] na kusema,
‘Tafadhali geukeni, kila mmo-
ja wenu kutoka kwenye njia
zenu za uovu,[e] nanyi mfanye
yaliyo sawa! Msifuate miungu
mingine na kuiabudu. Ndipo
mtakapoendelea kukaa kati-
ka nchi niliyowapa ninyi na
mababu zenu.’[f] Lakini hamku-
tega sikio lenu wala hamku-
nisikiliza. **16** Wazao wa Ye-
honadabu mwana wa Reka-
bu wamefuata agizo ambalo
babu yao aliwapa,[g] lakini watu
hawa hawajanisikiliza.”’”

**17** “Kwa hiyo Yehova, Mu-
ngu wa majeshi, Mungu wa
Israeli, anasema hivi: ‘Nina-
waletea watu wa Yuda na wa-
kaaji wote wa Yerusalemu
msiba wote niliowaonya kuu-
husu,[h] kwa maana nimezungu-
mza nao, lakini walikataa ku-
sikiliza, nami nikaendelea
kuwaita, lakini walikataa ku-
jibu.’”[i]

**18** Naye Yeremia akawaa-
mbia hivi watu wa nyumba ya
Warekabu: “Yehova wa maje-
shi, Mungu wa Israeli, anase-
ma hivi: ‘Kwa sababu mme-
tii agizo la babu yenu Yeho-
nadabu nanyi mnaendelea ku-
fuata maagizo yake yote, na
kufanya sawasawa na alivyo-
waagiza, **19** Yehova wa ma-
jeshi, Mungu wa Israeli, ana-
sema hivi: “Hatakosekana ka-
mwe mzao wa Yehonadabu*
mwana wa Rekabu atakayetu-
mikia mbele zangu.”’”

**36** Sasa katika mwaka wa
nne wa utawala wa Ye-
hoyakimu[a] mwana wa Yosia,
mfalme wa Yuda, neno hili li-
limjia Yeremia kutoka kwa Ye-
hova likisema: **2** “Chukua
kitabu cha kukunjwa na ua-
ndike ndani yake maneno yote
ambayo nimekuambia dhidi
ya Israeli na Yuda[b] na matai-
fa yote,[c] tangu siku ya kwa-
nza niliyozungumza nawe ka-
tika siku za utawala wa Yo-
sia mpaka leo hii.[d] **3** Labda
watu wa nyumba ya Yuda wa-
takaposikia kuhusu msiba
wote ninaokusudia kuwaletea,
wataziacha njia zao za uovu,
ili niwasamehe kosa lao na
dhambi yao.”[e]

**4** Kisha Yeremia akamwita
Baruku[f] mwana wa Neria,
naye Yeremia akamwambia
maneno yote ambayo Yeho-
va alikuwa amemwambia,
naye Baruku akayaandika ma-
neno hayo katika kitabu cha
kukunjwa Yeremia alipoku-
wa akiyasema.[g] **5** Kisha Ye-
remia akamwamuru Baruku:
“Nimezuiliwa, siwezi kui-
ngia katika nyumba ya Yeho-
va. **6** Basi wewe ndiye utaka-
yeingia na kusoma kwa sau-
ti maneno ya Yehova yaliyo
katika kitabu cha kukunjwa

SURA YA 35
*a* Yer 32:33
*b* Yer 35:8
*c* 2Nya 36:15, 16; Ne 9:26, 30; Yer 25:3
*d* Yer 7:24, 25
*e* Isa 1:16; Yer 25:5; Eze 18:30; Ho 14:1
*f* Yer 7:5-7
*g* Yer 35:8
*h* Kum 28:15; Kum 29:26, 27; Yos 23:15, 16; 2Fa 23:27
*i* Isa 65:12; Isa 66:4; Yer 7:13, 14

Safu ya 2

SURA YA 36
*a* 2Fa 23:36; Yer 25:1
*b* Yer 4:16; Yer 32:30
*c* Yer 1:5; Yer 25:9
*d* Yer 1:1, 2; Yer 25:3
*e* Isa 55:7; Eze 33:11; Mik 7:18
*f* Yer 32:12; Yer 45:2-5
*g* Yer 45:1

**35:14** *Tnn., “niliamka mapema na kuzungumza nanyi.” **35:15** *Tnn., “nikiamka mapema na kuwatuma.”

**35:19** *Tnn., “Yonadabu,” ufupisho wa jina Yehonadabu.

ulichoandika nilipokuwa niki-
yasema. Yasome watu wakisi-
kia katika nyumba ya Yehova
siku ya kufunga; basi utawa-
somea watu wote wa Yuda wa-
naokuja kutoka katika majiji
yao. **7** Labda ombi lao la ku-
taka kibali litamfikia Yehova,
nao watageuka, kila mtu ku-
toka katika njia zake za uovu,
kwa maana Yehova amewata-
ngazia watu hawa hasira na
ghadhabu kubwa.”

**8** Basi Baruku mwana wa
Neria akafanya yote ambayo
nabii Yeremia alimwamuru;
akasoma kwa sauti maneno ya
Yehova yaliyokuwa katika kile
kitabu cha kukunjwa kwenye
nyumba ya Yehova.[a]

**9** Katika mwaka wa tano
wa utawala wa Yehoyakimu[b]
mwana wa Yosia, mfalme wa
Yuda, katika mwezi wa tisa,
watu wote wa Yerusalemu na
watu wote waliokuja Yerusa-
lemu kutoka katika majiji ya
Yuda wakatangaza watu wafu-
nge mbele za Yehova.[c] **10** Ki-
sha Baruku akasoma kwa sau-
ti maneno ya Yeremia yaliyo-
kuwa katika kile kitabu cha
kukunjwa kwenye nyumba ya
Yehova, katika chumba* cha
Gemaria[d] mwana wa Shafani[e]
mwandishi,# katika ua wa juu,
kwenye njia inayoelekea kwe-
nye lango jipya la nyumba ya
Yehova,[f] watu wote wakisikia.

**11** Mikaya mwana wa Ge-
maria mwana wa Shafani ali-
poyasikia maneno yote ya Ye-
hova kutoka katika kile kitabu
cha kukunjwa, **12** akashuka
kwenda kwenye nyumba ya*
mfalme, katika chumba cha
mwandishi. Wakuu wote* wa-
likuwa wameketi humo: mwa-
ndishi Elishama,[a] Delaya mwa-
na wa Shemaya, Elnathani[b]
mwana wa Akbori,[c] Gemaria
mwana wa Shafani, Sedekia
mwana wa Hanania, na wa-
kuu wengine wote. **13** Mika-
ya akawaambia maneno yote
aliyokuwa ameyasikia Baruku
aliposoma kile kitabu cha ku-
kunjwa mbele ya watu.

**14** Ndipo wakuu wote waka-
mtuma Yehudi mwana wa Ne-
thania mwana wa Shelemia
mwana wa Kushi kwa Baru-
ku, wakisema: “Njoo na kita-
bu cha kukunjwa ulichosoma
mbele ya watu.” Baruku mwa-
na wa Neria akabeba kile ki-
tabu cha kukunjwa mkononi
mwake na kuingia walimoku-
wa. **15** Wakamwambia: “Ta-
fadhali keti, nawe utusomee
kitabu hicho kwa sauti.” Basi
Baruku akawasomea kitabu
hicho.

**16** Sasa mara tu walipoya-
sikia maneno hayo yote, wa-
kaangaliana kwa hofu, nao
wakamwambia Baruku: “La-
zima tumwambie mfalme ma-
neno haya yote.” **17** Nao wa-
kamuuliza Baruku: “Tafa-
dhali tuambie jinsi ulivyoa-
ndika maneno haya yote. Je,
aliyasema huku ukiandika?”
**18** Baruku akawajibu: “Ali-
niambia maneno haya yote,
nami nikayaandika kwa wino
katika kitabu hiki cha kuku-
njwa.” **19** Wakuu wakamwa-
mbia Baruku: “Nenda ujifiche,
wewe pamoja na Yeremia, na
msiache mtu yeyote ajue ma-
hali mlipo.”[d]

**36:10** * Au “chumba cha kulia chakula.” # Au “aliyenakili maandishi.” **36:12** * Au “jumba la.”

**36:12** * Au “Maofisa wote wa makao ya mfalme.”

**SURA YA 36**
a Yer 7:1, 2
b 2Fa 23:36
c 2Nya 20:2, 3; Est 4:15, 16
d Yer 36:25
e 2Fa 22:8; 2Nya 34:20, 21; Yer 26:24; Yer 39:13, 14; Eze 8:11
f Yer 26:10

**Safu ya 2**
a Yer 36:20
b Yer 36:25
c 2Fa 22:14; Yer 26:22
d Yer 36:26

**20** Kisha wakaingia kwa
mfalme, kwenye ua, na ku-
kiweka kitabu hicho cha ku-
kunjwa kwenye chumba cha
mwandishi Elishama, nao wa-
kamwambia mfalme kila kitu
walichosikia.

**21** Basi mfalme akamtuma
Yehudi[a] aende kuleta kita-
bu hicho cha kukunjwa, naye
akakileta kutoka katika chu-
mba cha mwandishi Eli-
shama. Yehudi akaanza ku-
kisoma mbele ya mfalme
na wakuu wote waliokuwa
wamesimama karibu na mfal-
me. **22** Mfalme alikuwa ame-
keti katika nyumba ya majira
ya baridi kali, katika mwe-
zi wa tisa,* huku jiko la ma-
kaa likiwaka mbele yake.
**23** Kila mara Yehudi aliposo-
ma safu tatu au nne, mfal-
me aliikata sehemu hiyo kwa
kisu cha mwandishi na kuitu-
pa ndani ya moto katika jiko
la makaa, mpaka kitabu cho-
te cha kukunjwa kilipoteketea
katika jiko hilo. **24** Nao ha-
wakushikwa na hofu yoyote;
wala mfalme wala watumishi
wake wote waliosikia maneno
hayo hawakuyararua mavazi
yao. **25** Ingawa Elnathani,[b]
Delaya,[c] na Gemaria[d] walimsi-
hi mfalme asikiteketeze kita-
bu hicho cha kukunjwa, haku-
wasikiliza. **26** Isitoshe, mfal-
me akawaamuru Yerahmeeli
mwana wa mfalme, Seraya
mwana wa Azrieli, na She-
lemia mwana wa Abdeeli wa-
mkamate mwandishi Baruku
na nabii Yeremia, lakini Yeho-
va akaendelea kuwaficha.[e]

**27** Na neno hili la Yehova li-
kamjia Yeremia tena baada ya
mfalme kukiteketeza kile kita-
bu cha kukunjwa kilichokuwa
na maneno ambayo Baruku
aliyaandika Yeremia alipoku-
wa akiyasema:[a] **28** "Chukua
kitabu kingine cha kuku-
njwa nawe uandike ndani yake
maneno yaleyale yaliyokuwa
kwenye kile kitabu cha kwa-
nza cha kukunjwa, ambacho
Mfalme Yehoyakimu wa Yuda
alikiteketeza.[b] **29** Nawe una-
paswa kusema hivi dhidi ya
Mfalme Yehoyakimu wa Yuda:
'Yehova anasema hivi: "Ume-
kiteketeza kitabu hiki cha ku-
kunjwa na kusema, 'Kwa nini
umeandika ndani yake, "Mfal-
me wa Babiloni atakuja haki-
ka na kuiharibu nchi hii na
kumwangamiza mwanadamu
na mnyama kutoka humu"?'[c]
**30** Kwa hiyo Yehova anase-
ma hivi dhidi ya Mfalme Ye-
hoyakimu wa Yuda, 'Hataku-
wa na mtu yeyote atakaye-
keti kwenye kiti cha ufalme
cha Daudi,[d] na maiti yake itaa-
chwa nje kwenye joto wakati
wa mchana na baridi kali wa-
kati wa usiku.[e] **31** Nitamwa-
dhibu yeye na wazao wake*
na watumishi wake kwa saba-
bu ya kosa lao, nami nitawale-
tea wao na wakaaji wa Yerusa-
lemu na watu wa Yuda msiba
wote niliotangaza dhidi yao,[f]
lakini hawakusikiliza.'"'"[g]

**32** Kisha Yeremia akachu-
kua kitabu kingine cha kuku-
njwa na kumpa Baruku mwa-
na wa Neria, mwandishi,[h] naye
akaandika maneno yote ali-
yoambiwa na Yeremia amba-
yo yalikuwa katika kile ki-
tabu cha kukunjwa ambacho
Mfalme Yehoyakimu wa Yuda

**36:22** *Nusu ya pili ya Novemba na nusu ya kwanza ya Desemba. Angalia Nyongeza B15.

**36:31** *Tnn., "mbegu yake."

**SURA YA 36**
a Yer 36:14
b 2Fa 24:8
c Yer 36:12
d Yer 36:10
e Yer 1:19

**Safu ya 2**
a Yer 36:2
b Yer 36:23
c Yer 25:8, 9
d 2Fa 24:6, 8; 2Fa 24:15; 2Nya 36:9, 10; Yer 22:24, 30
e Yer 22:18, 19
f Kum 28:15; Yer 19:15
g 2Nya 36:15, 16
h Yer 36:2, 4

alikuwa amekiteketeza motoni.[a] Na maneno mengine mengi kama hayo yakaongezwa.

**37** Na Mfalme Sedekia[b] mwana wa Yosia akaanza kutawala baada ya Konia*[c] mwana wa Yehoyakimu, kwa maana Mfalme Nebukadneza# wa Babiloni alikuwa amemweka kuwa mfalme katika nchi ya Yuda.[d] **2** Lakini yeye na watumishi wake na watu wa nchi hawakuyasikiliza maneno ya Yehova yaliyosemwa kupitia nabii Yeremia.

**3** Na Mfalme Sedekia akamtuma Yehukali[e] mwana wa Shelemia na Sefania[f] mwana wa kuhani Maaseya kwa nabii Yeremia, akisema: "Tafadhali sali kwa ajili yetu kwa Yehova Mungu wetu." **4** Yeremia alikuwa akitembea kwa uhuru miongoni mwa watu, kwa maana bado hakuwa ametiwa gerezani.[g] **5** Sasa jeshi la Farao lilikuwa limeondoka Misri,[h] na Wakaldayo waliokuwa wakizingira Yerusalemu wakasikia habari kulihusu. Basi wakaondoka Yerusalemu.[i] **6** Kisha neno la Yehova likamjia nabii Yeremia likisema: **7** "Yehova Mungu wa Israeli anasema hivi: 'Mnapaswa kumwambia hivi mfalme wa Yuda, aliyewatuma kwangu kutafuta habari: "Tazama! Jeshi la Farao linalokuja kuwasaidia litalazimika kurudi nchini kwao, Misri.[j] **8** Na Wakaldayo watarudi tena na kulishambulia jiji hili na kuliteka na kuliteketeza kwa moto."[k] **9** Yehova anasema hivi: "Msijidanganye* kwa kusema, 'Hakika Wakaldayo wataondoka na kutuacha,' kwa sababu hawataondoka. **10** Hata kama mngeliangamiza jeshi lote la Wakaldayo wanaopigana nanyi na wabaki tu wale waliojeruhiwa, bado wangetoka katika mahema yao na kuliteketeza jiji hili kwa moto."'"[a]

**11** Jeshi la Wakaldayo lilipoondoka Yerusalemu kwa sababu ya jeshi la Farao,[b] **12** Yeremia akaondoka Yerusalemu na kwenda kwenye nchi ya Benjamini[c] ili apate fungu lake huko miongoni mwa watu wake. **13** Lakini alipofika kwenye Lango la Benjamini, ofisa aliyesimamia walinzi, aliyeitwa Iriya mwana wa Shelemia mwana wa Hanania, akamkamata nabii Yeremia na kumwambia: "Unakimbia kwenda kwa Wakaldayo!" **14** Lakini Yeremia akasema: "Si kweli! Mimi sikimbii kwenda kwa Wakaldayo." Lakini hakumsikiliza. Basi Iriya akamkamata Yeremia na kumpeleka kwa wakuu. **15** Wakuu wakamkasirikia vikali Yeremia,[d] nao wakampiga na kumfunga*[e] katika nyumba ya mwandishi Yehonathani, iliyokuwa imefanywa kuwa gereza. **16** Yeremia alitiwa katika gereza lililo chini ya ardhi,* kwenye vyumba vyenye ngome, naye akakaa humo kwa siku nyingi.

**17** Kisha Mfalme Sedekia akaagiza aletwe, naye mfalme akaanza kumuuliza maswa-

---

**37:1** *Pia anaitwa Yehoyakini na Yekonia. #Tnn., "Nebukadreza," njia nyingine ya kuandika jina hili.

**37:9** *Au "msizidanganye nafsi zenu." **37:15** *Tnn., "wakamtia katika nyumba ya pingu." **37:16** *Tnn., "nyumba ya tangi."

---

**SURA YA 36**
a Yer 36:23

**SURA YA 37**
b 2Fa 24:17-19; 1Nya 3:15
c 2Fa 24:12; Yer 22:24
d 2Nya 36:10-12
e Yer 38:1, 4
f 2Fa 25:18, 21; Yer 21:1, 2; Yer 29:25
g Yer 37:15
h Eze 17:15
i Yer 34:21
j Yer 17:5; Omb 4:17; Eze 17:17
k Yer 32:29; Yer 34:22; Yer 39:8

**Safu ya 2**
a Yer 21:4
b Yer 34:21
c Yer 1:1
d Yer 26:11; Yer 38:4
e Yer 20:2; Ebr 11:32, 36

li kisiri katika nyumba yake.*[a] Akamuuliza, “Je, kuna neno lolote kutoka kwa Yehova?” Yeremia akasema: “Lipo!” naye akaendelea kusema: “Utatiwa mikononi mwa mfalme wa Babiloni!”[b]

**18** Pia Yeremia akamwambia hivi Mfalme Sedekia: “Nimekutendea dhambi gani wewe na watumishi wako na watu hawa, hivi kwamba mmenifunga gerezani? **19** Wako wapi sasa manabii wenu waliowatabiria kwamba ‘Mfalme wa Babiloni hatakushambulia wewe wala nchi hii’?[c] **20** Sasa sikiliza, tafadhali, ewe bwana wangu mfalme. Tafadhali, kubali ombi langu la kupata kibali. Usinirudishe katika nyumba ya mwandishi Yehonathani,[d] la sivyo nitafia humo.”[e] **21** Basi Mfalme Sedekia akaamuru Yeremia awekwe kifungoni katika Ua wa Walinzi,[f] naye alipewa mkate wa mviringo kila siku kutoka kwenye barabara ya waokaji[g] mpaka mikate yote ilipokwisha jijini.[h] Na Yeremia akaendelea kukaa katika Ua wa Walinzi.

**38** Sasa Shefatia mwana wa Matani, Gedalia mwana wa Pashuri, Yukali[i] mwana wa Shelemia, na Pashuri[j] mwana wa Malkiya wakasikia maneno ambayo Yeremia alikuwa akiwaambia watu wote, akisema: **2** “Yehova anasema hivi: ‘Yule atakayebaki katika jiji hili atakufa kwa upanga, kwa njaa kali, na kwa ugonjwa hatari.[k] Lakini yule atakayejisalimisha* kwa Wakaldayo ataendelea kuishi naye atapata uhai wake* kama nyara# na kuendelea kuishi.’[a] **3** Yehova anasema hivi: ‘Kwa kweli jiji hili litatiwa mikononi mwa jeshi la mfalme wa Babiloni, naye ataliteka.’”[b]

**4** Wakuu wakamwambia mfalme: “Tafadhali agiza mtu huyu auawe,[c] kwa maana hivyo ndivyo anavyoidhoofisha mioyo* ya wanajeshi waliobaki jijini, na pia ya watu wote, kwa kuwaambia maneno hayo. Kwa maana mtu huyu hawatakii amani watu hawa, bali msiba.” **5** Mfalme Sedekia akajibu: “Tazama! Yuko mikononi mwenu, kwa maana mfalme hawezi kufanya jambo lolote ili kuwazuia.”

**6** Basi wakamchukua Yeremia na kumtupa ndani ya tangi la maji la Malkiya mwana wa mfalme, lililokuwa katika Ua wa Walinzi.[d] Wakamshusha Yeremia ndani kwa kamba. Basi hapakuwa na maji ndani ya tangi hilo, ila matope tu, naye Yeremia akaanza kuzama ndani ya matope.

**7** Ebed-meleki[e] Mwethiopia, towashi* aliyekuwa katika nyumba ya# mfalme, akasikia kwamba wamemtia Yeremia ndani ya tangi. Sasa mfalme alikuwa ameketi katika Lango la Benjamini,[f] **8** basi Ebed-meleki akatoka katika nyumba ya# mfalme na kuzungumza na mfalme, akisema: **9** “Ee bwana wangu mfalme, watu hawa wamemtendea Yeremia uovu! Wamemtupa

**SURA YA 37**
a Yer 38:14
b Yer 21:7; Yer 24:8; Yer 34:21; Eze 12:12, 13
c Yer 14:13; Yer 23:16, 17; Yer 27:14; Yer 28:1, 2; Omb 2:14
d Yer 37:15
e Yer 26:15; Yer 38:8, 9
f Ne 3:25; Yer 32:2; Yer 33:1; Yer 38:13, 28
g 1Fa 17:6
h 2Fa 25:3; Yer 38:9

**SURA YA 38**
i Yer 37:3
j Yer 21:1, 2
k Yer 27:13; Yer 29:18; Eze 7:15

**Safu ya 2**
a Yer 21:8-10
b 2Fa 25:1, 2; 2Nya 36:17
c Yer 26:11
d Yer 33:1; Yer 37:21; Yer 38:28
e Yer 39:16
f Yer 37:13

**37:17** *Au “jumba lake la mfalme.” **38:2** *Tnn., “atakayeenda.”

**38:2** *Au “nafsi yake.” #Au “ataponyoka na uhai wake.” **38:4** *Tnn., “mikono.” **38:7** *Au “ofisa wa makao ya mfalme.” **38:7, 8** #Au “jumba la.”

ndani ya tangi, naye ata-
fia humo kwa sababu ya njaa
kali, kwa maana hakuna mka-
te uliobaki jijini.”[a]
**10** Ndipo mfalme akamwa-
muru hivi Ebed-meleki Mwe-
thiopia: “Chukua watu 30 ku-
toka mahali hapa, nawe umvu-
te nabii Yeremia kutoka kati-
ka tangi hilo kabla hajafa.”
**11** Basi Ebed-meleki akawa-
chukua wale watu na kwenda
kwenye nyumba ya* mfalme
sehemu iliyokuwa chini ya ha-
zina,[b] naye akachukua ku-
toka sehemu hiyo matambara
yaliyochakaa na vipande vya
nguo vilivyochakaa na ku-
mshushia Yeremia ndani ya ta-
ngi hilo kwa kamba. **12** Ndi-
po Ebed-meleki Mwethiopia
akamwambia Yeremia: “Tafa-
dhali weka matambara na vi-
pande hivyo vya nguo kati
ya makwapa yako na ka-
mba.” Yeremia akafanya hi-
vyo, **13** nao wakamvuta Ye-
remia nje kwa zile kamba na
kumtoa ndani ya tangi hilo.
Na Yeremia akaendelea kukaa
katika Ua wa Walinzi.[c]
**14** Mfalme Sedekia akaagi-
za Yeremia aletwe kwake kwe-
nye mlango wa tatu, ulio ka-
tika nyumba ya Yehova, naye
mfalme akamwambia Yeremia:
“Ningependa kukuuliza jambo
fulani. Usinifiche jambo lolo-
te.” **15** Ndipo Yeremia aka-
mwambia Sedekia: “Nikikua-
mbia, kwa kweli utaniua.
Nami nikikushauri, hutanisi-
kiliza.” **16** Basi Mfalme Se-
dekia akamwapia Yeremia
kisiri, akisema: “Kwa haki-
ka kama Yehova anavyoishi,
ambaye ametupatia uhai huu,
sitakuua, nami sitakutia miko-
noni mwa watu hawa wanao-
taka kukuua.”*
**17** Kisha Yeremia akamwa-
mbia Sedekia: “Yehova, Mu-
ngu wa majeshi, Mungu wa
Israeli, anasema hivi: ‘Ukijisa-
limisha* kwa wakuu wa mfal-
me wa Babiloni, uhai wako
utaokoka,# na jiji hili halitate-
ketezwa kwa moto, na wewe
na watu wa nyumba yako
mtaokoka.[a] **18** Lakini usi-
pojisalimisha* kwa wakuu wa
mfalme wa Babiloni, jiji hili li-
tatiwa mikononi mwa Wakal-
dayo, nao wataliteketeza kwa
moto,[b] nawe hutaponyoka mi-
kononi mwao.’”[c]
**19** Kisha Mfalme Sedekia
akamwambia Yeremia: “Nina-
waogopa Wayahudi ambao wa-
mekimbia kwenda kwa Wakal-
dayo, kwa maana nikitiwa mi-
kononi mwao watanitendea
ukatili.” **20** Lakini Yeremia
akasema: “Hutatiwa mikononi
mwao. Tafadhali, itii sauti ya
Yehova kuhusiana na yale ni-
nayokuambia, na mambo ya-
takuendea vema, nawe utae-
ndelea kuishi. **21** Lakini uki-
kataa kujisalimisha,* Yehova
amenifunulia jambo hili:
**22** Tazama! Wanawake wote
waliobaki katika nyumba ya*
mfalme wa Yuda wanatolewa
nje kwa wakuu wa mfalme wa
Babiloni,[d] nao wanasema,

‘Watu uliowatumaini#
wamekudanganya na
kukushinda.[e]
Wamefanya mguu wako
uzame kwenye matope.

SURA YA 38
a Yer 52:6
b 2Fa 20:13
c Yer 37:21

Safu ya 2
a Yer 21:9
Yer 27:12
b 2Fa 25:8, 9
c 2Fa 25:6
Yer 39:5
d Yer 39:3
e Omb 1:2

**38:11, 22** *Au “jumba la.”

**38:16** *Au “wanaotafuta nafsi yako.” **38:17** *Tnn., “ukienda nje.” #Au “nafsi yako itaendelea kuishi.” **38:18** *Tnn., “usipoenda nje.” **38:21** *Tnn., “kwenda nje.” **38:22** #Tnn., “Watu wa amani yako.”

Sasa wamegeuka na kuru-
di nyuma.’

23 Nao wanawatoa nje wake
zako wote na wanao wote na
kuwapeleka kwa Wakaldayo,
nawe hutaponyoka mikononi
mwao, lakini utakamatwa na
mfalme wa Babiloni,[a] na kwa
sababu yako, jiji hili litateke-
tezwa kwa moto.”[b]

24 Kisha Sedekia akamwa-
mbia Yeremia: “Usimwambie
mtu yeyote mambo haya, ili
usife. 25 Na wakuu wakisi-
kia kwamba nimezungumza
nawe nao waje na kukuambia,
‘Tafadhali, tuambie ulicho-
mwambia mfalme. Usitufiche
jambo lolote, nasi hatuta-
kuua.[c] Mfalme alikuambia
nini?’ 26 utawajibu hivi: ‘Ni-
likuwa nikimwomba mfalme
asinirudishe katika nyumba
ya Yehonathani ili nisifie
humo.’”[d]

27 Baadaye wakuu wote
wakamjia Yeremia na kumuu-
liza maswali. Akawaambia
mambo yote ambayo mfalme
alimwamuru aseme. Basi ha-
wakumwambia jambo lolote
zaidi, kwa maana hakuna mtu
aliyesikia mazungumzo hayo.
28 Mpaka siku ambayo Yeru-
salemu lilitekwa, Yeremia
alikaa katika Ua wa Walinzi;[e]
bado alikuwa humo Yerusale-
mu lilipotekwa.[f]

**39** Katika mwaka wa tisa
wa utawala wa Mfalme
Sedekia wa Yuda, katika mwe-
zi wa kumi, Mfalme Nebukad-
neza* wa Babiloni alikuja Ye-
rusalemu na jeshi lake lote, na
kulizingira jiji hilo.[g]

2 Katika mwaka wa 11 wa
utawala wa Sedekia, mwezi
wa nne, siku ya tisa ya mwe-
zi huo, walibomoa sehemu ya
ukuta wa jiji.[a] 3 Na wakuu
wote wa mfalme wa Babilo-
ni wakaingia na kuketi katika
Lango la Kati,[b] yaani, Nergal-
shareza yule Samgari, Nebo-
sarsekimu yule Rabsarisi,*
Nergal-shareza yule Rabma-
gi,# na wakuu wengine wote
wa mfalme wa Babiloni.

4 Mfalme Sedekia wa Yuda
na wanajeshi wote walipo-
waona walikimbia,[c] wakato-
ka jijini wakati wa usiku ku-
pitia njia ya bustani ya mfal-
me, kupitia lango lililokuwa
kati ya kuta mbili, nao waka-
fuata njia inayoelekea Araba.[d]
5 Lakini jeshi la Wakaldayo
likawafuatia, nao wakamfi-
kia Sedekia katika jangwa ta-
mbarare la Yeriko.[e] Wakamka-
mata na kumleta kwa Mfal-
me Nebukadneza* wa Babiloni
kule Ribla[f] katika nchi ya Ha-
mathi,[g] ambako alimhukumu.
6 Mfalme wa Babiloni akaa-
giza wana wa Sedekia wa-
chinjwe mbele ya macho yake
kule Ribla, na mfalme wa Ba-
biloni akaagiza wakuu wote
wa Yuda wachinjwe.[h] 7 Ndi-
po akayapofusha macho ya
Sedekia, kisha akamfunga
kwa pingu za shaba ili ampe-
leke Babiloni.[i]

8 Halafu Wakaldayo wakai-
teketeza nyumba ya* mfalme
na nyumba za watu,[j] nao wa-
kazibomoa kabisa kuta za Ye-
rusalemu.[k] 9 Nebuzaradani[l]
mkuu wa walinzi akawapele-
ka uhamishoni kule Babiloni
watu waliobaki jijini, na wale

---

**39:1, 5** * Tnn., “Nebukadreza,” njia nyi-
ngine ya kuandika jina hili.

**39:3** * Au kulingana na mpangilio tofau-
ti wa maandishi ya Kiebrania, “Nergal-
shareza, Samgari-nebo, Sarsekimu,
Rabsarisi.” # Au “mchawi mkuu (mnaji-
mu).” **39:8** * Au “jumba la.”

---

**SURA YA 38**
a 2Fa 25:7
b Yer 52:8, 13
c Yer 38:4
d Yer 37:15
e Yer 15:20; Yer 32:2; Yer 33:1; Yer 37:21; Yer 39:13, 14
f 2Fa 25:8, 9; 2Nya 36:17

**SURA YA 39**
g 2Fa 25:1, 2; Yer 52:4, 5; Eze 24:1, 2

**Safu ya 2**
a 2Fa 25:3, 4; Yer 52:6, 7; Eze 33:21
b Yer 1:15
c Kum 28:25
d 2Fa 25:4-7; Yer 52:7-11
e Yer 32:4; Yer 38:18
f 2Fa 23:31, 33
g 2Fa 17:24
h Yer 21:7; Yer 34:18-20
i Eze 12:13
j Isa 5:9; Yer 38:18
k 2Fa 25:9-11; 2Nya 36:17, 19; Ne 1:3; Yer 52:13-15
l 2Fa 25:20; Yer 40:1; Yer 52:12

waliojisalimisha kwake, na ye-
yote aliyebaki.
**10** Lakini Nebuzaradani
mkuu wa walinzi aliwaacha
katika nchi ya Yuda baadhi
ya watu maskini kabisa, wale
ambao hawakuwa na cho-
chote. Siku hiyo aliwapatia
pia mashamba ya mizabibu na
mashamba mengine ili waya-
lime.*[a]
**11** Ndipo Mfalme Nebukad-
neza* wa Babiloni akamwa-
giza hivi Nebuzaradani mkuu
wa walinzi kumhusu Yeremia:
**12** "Mchukue nawe umtunze;
usimdhuru, na umpe chocho-
te atakachokuomba."[b]
**13** Basi Nebuzaradani mkuu
wa walinzi, Nebushazbani yule
Rabsarisi,* Nergal-shareza
yule Rabmagi,# na wakuu
wote wa mfalme wa Babilo-
ni wakawatuma watu **14** wa-
mtoe Yeremia katika Ua wa
Walinzi[c] na kumkabidhi kwa
Gedalia[d] mwana wa Ahikamu[e]
mwana wa Shafani[f] ili apele-
kwe nyumbani kwake. Basi
akaishi pamoja na watu wengine.
**15** Yeremia alipokuwa ame-
fungiwa katika Ua wa Wali-
nzi,[g] neno la Yehova lilimjia
likisema: **16** "Nenda umwa-
mbie Ebed-meleki[h] Mwethio-
pia, 'Yehova wa majeshi, Mu-
ngu wa Israeli, anasema hivi:
"Ninayatimiza maneno yangu
kuhusu jiji hili ili kuleta msi-
ba wala si mema, na siku hiyo
utayaona yakitimia."'
**17** "'Lakini nitakuokoa siku
hiyo,' asema Yehova, 'nawe
hutatiwa mikononi mwa watu
unaowaogopa.'
**18** "'Kwa maana hakika ni-
takuokoa, nawe hutakufa kwa
upanga. Uhai wako utakuwa*
kama nyara,#[a] kwa sababu uli-
nitumaini,'[b] asema Yehova."

**40** Neno lililomjia Yeremia
kutoka kwa Yehova baa-
da ya Nebuzaradani[c] mkuu wa
walinzi kumwachilia huru ku-
toka Rama.[d] Alikuwa ame-
mpeleka huko akiwa amefu-
ngwa pingu mikononi, naye
alikuwa miongoni mwa watu
wote waliohamishwa kutoka
Yerusalemu na Yuda walioku-
wa wakipelekwa uhamishoni
Babiloni. **2** Kisha mkuu wa
walinzi akamchukua Yeremia
na kumwambia: "Yehova Mu-
ngu wako alitabiri msiba huu
dhidi ya mahali hapa, **3** na
Yehova ameuleta msiba huo
kama alivyosema, kwa sababu
ninyi watu mlimtendea dha-
mbi Yehova na hamkuitii sau-
ti yake. Ndiyo sababu jambo
hili limewapata.[e] **4** Sasa ni-
nakufungua pingu zilizo miko-
noni mwako. Ikiwa unaona ni
vema kwako kwenda pamoja
nami Babiloni, njoo, nami ni-
takutunza. Lakini ikiwa huta-
ki kwenda pamoja nami Babi-
loni, usije. Angalia! Nchi nzi-
ma iko mbele yako. Nenda po-
pote unapotaka."[f]
**5** Hata kabla Yeremia haja-
geuka kuondoka, Nebuzara-
dani akamwambia: "Rudi kwa
Gedalia[g] mwana wa Ahikamu[h]
mwana wa Shafani,[i] ambaye
mfalme wa Babiloni amemwe-
ka juu ya majiji ya Yuda, nawe
ukae pamoja naye miongoni
mwa watu; au uende popote
unapotaka."

---

**39:10** *Au labda, "wafanye utumishi wa lazima." **39:11** *Tnn., "Nebukadreza," njia nyingine ya kuandika jina hili. **39:13** *Au "ofisa mkuu wa makao ya mfalme." #Au "mchawi mkuu (mnajimu)."

**39:18** *Au "nafsi yako itakuwa." #Au "Utaponyoka na uhai wako."

---

SURA YA 39
a 2Fa 25:12; Yer 52:16
b Yer 40:2, 4
c Yer 38:28
d 2Fa 25:22; Yer 40:5; Yer 41:2
e 2Nya 34:20, 21; Yer 26:24
f 2Fa 22:8
g Yer 32:2; Yer 37:21
h Yer 38:7

Safu ya 2
a Yer 45:2, 5
b Zb 37:39, 40; Yer 17:7

SURA YA 40
c Yer 39:9; Yer 52:12, 13
d Yos 18:21, 25
e Yer 50:7
f Yer 39:11, 12
g 2Fa 25:22; Yer 39:13, 14; Yer 41:2
h 2Fa 22:12, 13; Yer 26:24
i 2Fa 22:8

Ndipo mkuu wa walinzi aka-
mpa posho ya chakula na
zawadi, akamruhusu aende
zake. **6** Basi Yeremia akae-
nda kwa Gedalia mwana
wa Ahikamu kule Mispa[a] na
kukaa pamoja naye miongoni
mwa watu waliobaki nchini.

**7** Baadaye wakuu wote wa
majeshi waliokuwa uwanjani
pamoja na watu wao wakasi-
kia kwamba mfalme wa Babi-
loni amemweka Gedalia mwa-
na wa Ahikamu awe msimami-
zi wa nchi na kwamba aliku-
wa amemweka awe msimamizi
wa wanaume, wanawake, na
watoto, watu maskini nchi-
ni ambao hawakuwa wamepe-
lekwa uhamishoni Babiloni.[b]
**8** Basi wakaenda kwa Geda-
lia huko Mispa.[c] Wakuu hao ni
Ishmaeli[d] mwana wa Nethania,
Yohanani[e] na Yonathani wana
wa Karea, Seraya mwana wa
Tanhumethi, wana wa Efai
Mnetofa, na Yezania[f] mwa-
na wa Mmaakathi, pamoja
na wanajeshi wao. **9** Geda-
lia mwana wa Ahikamu mwa-
na wa Shafani akawaapia wao
pamoja na wanajeshi wao, aki-
sema: "Msiogope kuwatumi-
kia Wakaldayo. Kaeni katika
nchi hii na kumtumikia mfal-
me wa Babiloni, na mambo ya-
tawaendea vema.[g] **10** Lakini
mimi, nitakaa Mispa, ili niwa-
wakilishe kwa* Wakaldayo wa-
takaokuja kwetu. Lakini ninyi
mnapaswa kukusanya divai,
matunda ya wakati wa kianga-
zi, na mafuta na kuviweka vitu
hivyo katika vyombo vyenu
vya kuhifadhia na mkae kati-
ka majiji mliyoyachukua."[h]

**11** Na Wayahudi wote walio-
kuwa Moabu, Amoni, na Edo-
mu, na wale waliokuwa kati-
ka nchi nyingine zote, waka-
sikia pia kwamba mfalme
wa Babiloni alikuwa amewaa-
cha watu fulani wabaki Yuda
na kwamba alikuwa amemwe-
ka Gedalia mwana wa Ahika-
mu mwana wa Shafani awe
msimamizi wao. **12** Basi Wa-
yahudi wote wakaanza kuru-
di kutoka kila mahali amba-
ko walikuwa wametawanywa,
nao wakaja katika nchi ya
Yuda, kwa Gedalia huko Mis-
pa. Nao wakakusanya divai na
matunda ya wakati wa kianga-
zi kwa wingi sana.

**13** Yohanani mwana wa Ka-
rea na wakuu wote wa je-
shi waliokuwa uwanjani wa-
kaja kwa Gedalia huko Mis-
pa. **14** Wakamwambia: "Je,
hujui kwamba Baalisi mfal-
me wa Waamoni,[a] amemtu-
ma Ishmaeli mwana wa Ne-
thania akuue?"*[b] Lakini Geda-
lia mwana wa Ahikamu haku-
waamini.

**15** Kisha Yohanani mwana
wa Karea akamwambia kisi-
ri Gedalia huko Mispa: "Ni-
nataka kwenda kumuua
Ishmaeli mwana wa Nethania,
na hakuna mtu atakaye-
jua. Kwa nini akuue,* na kwa
nini watu wote wa Yuda wa-
liokusanyika kwako watawa-
nyike na watu wa Yuda walio-
baki waangamie?" **16** Lakini
Gedalia[c] mwana wa Ahikamu
akamwambia Yohanani mwa-
na wa Karea: "Usifanye hivyo,
kwa maana unasema uwongo
kumhusu Ishmaeli."

**41** Katika mwezi wa saba,
Ishmaeli[d] mwana wa Ne-
thania mwana wa Elishama,
aliyekuwa wa uzao wa

**SURA YA 40**
*a* Amu 20:1; 1Fa 15:22
*b* 2Fa 25:22; Yer 39:10
*c* 2Fa 25:23
*d* 2Fa 25:25
*e* Yer 41:11, 16; Yer 43:2
*f* Yer 42:1, 2
*g* 2Fa 25:24; Yer 27:11
*h* Yer 39:10

**Safu ya 2**
*a* Yer 41:10
*b* Yer 41:2
*c* 2Fa 25:22

**SURA YA 41**
*d* 2Fa 25:23; Yer 40:14

**40:10** * Tnn., "nisimame mbele ya."

**40:14, 15** * Au "aiue nafsi yako."

kifalme* na mmoja kati ya wa-
kuu wa mfalme, akaja pamo-
ja na wanaume wengine kumi
kwa Gedalia mwana wa Ahika-
mu huko Mispa.[a] Walipokuwa
wakila chakula pamoja huko
Mispa, **2** Ishmaeli mwana wa
Nethania na wale watu kumi
waliokuwa pamoja naye waka-
simama na kumpiga kwa upa-
nga Gedalia mwana wa Ahi-
kamu mwana wa Shafani.
Kwa hiyo akamuua mtu amba-
ye mfalme wa Babiloni aliku-
wa amemweka kuwa msima-
mizi nchini. **3** Ishmaeli ali-
waua pia Wayahudi wote wa-
liokuwa pamoja na Gedalia
huko Mispa, na pia wanajeshi
Wakaldayo waliokuwa huko.

**4** Siku ya pili baada ya Ge-
dalia kuuawa, kabla mtu yeyo-
te hajajua jambo hilo, **5** wa-
kaja watu 80 kutoka Sheke-
mu,[b] kutoka Shilo,[c] na kutoka
Samaria.[d] Ndevu zao ziliku-
wa zimenyolewa, mavazi yao
yalikuwa yameraruka, waliku-
wa wamejikatakata,[e] nao wa-
likuwa na matoleo ya nafa-
ka na uvumba[f] mikononi
mwao ili wavilete vitu hivyo
katika nyumba ya Yehova.
**6** Basi Ishmaeli mwana wa Ne-
thania akatoka Mispa ili ku-
wapokea, naye alikuwa akite-
mbea huku akilia. Alipokuta-
na nao, akawaambia: “Njooni
kwa Gedalia mwana wa Ahi-
kamu.” **7** Lakini walipoingia
jijini, Ishmaeli mwana wa Ne-
thania na watu wake wakawa-
chinja na kuwatupa ndani ya
tangi la maji.

**8** Lakini kulikuwa na watu
kumi kati yao waliomwambia
Ishmaeli: “Usituue, kwa maa-
na shambani tuna maghala
yaliyofichwa ya ngano, sha-
yiri, mafuta, na asali.” Basi
hakuwaua pamoja na ndugu
zao. **9** Sasa Ishmaeli akazi-
tupa maiti zote za watu alio-
waua ndani ya tangi kubwa
la maji, tangi ambalo Mfal-
me Asa alitengeneza kwa sa-
babu ya Mfalme Baasha wa
Israeli.[a] Hilo ndilo tangi amba-
lo Ishmaeli mwana wa Netha-
nia alilijaza maiti za watu wa-
liouawa.

**10** Ishmaeli akawachukua
mateka watu wote waliobaki
huko Mispa,[b] kutia ndani ma-
binti wa mfalme na watu wote
waliobaki Mispa, ambao Ne-
buzaradani mkuu wa walinzi
alikuwa amewaweka chini ya
ulinzi wa Gedalia[c] mwana wa
Ahikamu. Ishmaeli mwana wa
Nethania aliwachukua mate-
ka na kuvuka kwenda kwa
Waamoni.[d]

**11** Yohanani[e] mwana wa
Karea na wakuu wote wa jeshi
waliokuwa pamoja naye wa-
liposikia uovu wote ambao
Ishmaeli mwana wa Nethania
alikuwa ametenda, **12** waka-
wachukua wanaume wote na
kwenda kupigana na Ishmaeli
mwana wa Nethania, nao wa-
kamkuta kando ya maji me-
ngi* kule Gibeoni.

**13** Watu wote waliokuwa
pamoja na Ishmaeli wakasha-
ngilia walipomwona Yohana-
ni mwana wa Karea na wa-
kuu wote wa jeshi walioku-
wa pamoja naye. **14** Ndipo
watu wote ambao Ishmaeli ali-
kuwa amewachukua mateka
kutoka Mispa[f] wakageuka na
kurudi pamoja na Yohanani
mwana wa Karea. **15** Lakini
Ishmaeli mwana wa Nethania

**SURA YA 41**
*a* 2Fa 25:25
*b* 1Fa 12:1
*c* Yos 18:1
*d* 1Fa 16:23, 24
*e* Law 19:27, 28 Kum 14:1
*f* Law 2:1

**Safu ya 2**
*a* 1Fa 15:22 2Nya 16:6
*b* Yer 40:12
*c* Yer 40:7
*d* Yer 40:14
*e* Yer 40:13 Yer 43:2
*f* Yer 40:6

**41:1** * Tnn., “wa mbegu ya ufalme.”

**41:12** * Au labda, “dimbwi kubwa.”

pamoja na wanaume wanane
kati ya watu wake wakamtoro-
ka Yohanani, na kwenda kwa
Waamoni.
16 Yohanani mwana wa Ka-
rea na wakuu wote wa jeshi
waliokuwa pamoja naye wa-
kawachukua watu waliobaki
Mispa ambao walikuwa wame-
waokoa kutoka kwa Ishmae-
li mwana wa Nethania baada
ya kumuua Gedalia[a] mwana
wa Ahikamu. Wakawaleta wa-
naume, wanajeshi, wanawa-
ke, watoto, na maofisa wa ma-
kao ya mfalme kutoka Gibeo-
ni. 17 Basi wakaenda na ku-
kaa mahali pa kulala pa
Kimhamu kando ya Bethlehe-
mu,[b] wakikusudia kwenda
Misri,[c] 18 kwa sababu ya
Wakaldayo. Kwa maana wali-
waogopa, kwa sababu Ishmae-
li mwana wa Nethania aliku-
wa amemuua Gedalia mwana
wa Ahikamu, ambaye mfalme
wa Babiloni alikuwa amemwe-
ka kuwa msimamizi wa nchi.[d]

42 Kisha wakuu wote wa
jeshi, na Yohanani[e]
mwana wa Karea, Yezania
mwana wa Hoshaya, na watu
wote, kuanzia mdogo zaidi
mpaka mkubwa zaidi, waka-
karibia 2 na kumwambia na-
bii Yeremia: “Tafadhali, si-
kia ombi letu la kutaka kibali
nawe usali kwa ajili yetu kwa
Yehova Mungu wako, kwa ajili
ya watu hawa wote waliobaki,
kwa maana kati ya watu we-
ngi, wachache ndio walioba-
ki,[f] kama unavyoona. 3 Ye-
hova Mungu wako na atua-
mbie njia tunayopaswa kui-
fuata na jambo tunalopaswa
kufanya.”
4 Nabii Yeremia akawajibu:
“Nimewasikia, nami ninasali
kwa Yehova Mungu wenu ku-
lingana na ombi lenu; na kila
neno ambalo Yehova atawaji-
bu, nitawaambia. Sitawaficha
neno lolote.”
5 Wakamjibu Yeremia: “Ye-
hova na awe shahidi wa kwe-
li na mwaminifu dhidi yetu
ikiwa hatutafanya sawasawa
kama anavyotuagiza Yehova
Mungu wako kupitia wewe.
6 Iwe ni jambo jema au baya,
tutaitii sauti ya Yehova Mu-
ngu wetu ambaye tunakutuma
kwake, ili mambo yatuendee
vema kwa sababu tunaitii sau-
ti ya Yehova Mungu wetu.”
7 Baada ya siku kumi neno
la Yehova likamjia Yeremia.
8 Basi akamwita Yohanani
mwana wa Karea na wakuu
wote wa jeshi waliokuwa pa-
moja naye na watu wote, kua-
nzia mdogo zaidi mpaka mku-
bwa zaidi.[a] 9 Akawaambia:
“Yehova Mungu wa Israeli,
ambaye mlinituma kwake ili
kupeleka ombi lenu la kuta-
ka kibali mbele zake, anase-
ma hivi: 10 ‘Ikiwa kwa kwe-
li mtakaa katika nchi hii, basi
nitawajenga nami sitawabo-
moa, nitawapanda nami sita-
wang’oa, kwa maana nitaghai-
ri* kuhusu msiba ambao ni-
mewaletea.[b] 11 Msimwogo-
pe mfalme wa Babiloni,
mnayemwogopa.’[c]
“‘Msimwogope,’ asema Ye-
hova, ‘kwa maana niko pa-
moja nanyi, ili kuwaokoa na
kuwakomboa kutoka mikono-
ni mwake. 12 Nami nitawao-
nyesha rehema,[d] naye atawao-
nyesha rehema na kuwaru-
disha kwenye nchi yenu we-
nyewe.
13 “‘Lakini mkisema, “Ha-
pana, hatutakaa katika nchi

42:10 * Au “nitahuzunika.”

SURA YA 41
a Yer 41:2
b Mwa 35:19
c 2Fa 25:26 Yer 42:14 Yer 43:7
d Yer 41:2

SURA YA 42
e Yer 40:13, 14
f Kum 28:62

Safu ya 2
a Yer 41:16
b Kum 32:36 Yer 18:7, 8 Mik 7:18
c Yer 41:17, 18
d Kut 34:6

hii!” nanyi mkose kuitii sau-
ti ya Yehova Mungu wenu
**14** kwa kusema: “Hapana, ba-
dala yake tutaenda katika nchi
ya Misri,[a] ambako hatutaona
vita wala kusikia sauti ya pe-
mbe wala kuwa na njaa kwa
kukosa mkate; huko ndiko tu-
takakoishi,” **15** basi sikieni
neno la Yehova, enyi watu wa
Yuda mliobaki. Yehova wa ma-
jeshi, Mungu wa Israeli, anase-
ma hivi: “Ikiwa mmeazimia ka-
bisa kwenda Misri nanyi mwe-
nde kukaa huko,* **16** ndipo
upanga uleule ambao mnao-
gopa utawafikia huko katika
nchi ya Misri, na njaa ileile
ambayo mnaogopa itawafua-
ta huko Misri, nanyi mtafia
huko.[b] **17** Na watu wote wa-
lioazimia kwenda Misri ili ku-
kaa huko watakufa kwa upa-
nga, kwa njaa kali, na kwa ugo-
njwa hatari. Hakuna yeyote
kati yao atakayeokoka au ku-
ponyoka msiba nitakaowale-
tea.”’

**18** “Kwa maana Yehova wa
majeshi, Mungu wa Israeli,
anasema hivi: ‘Kama hasira
yangu na ghadhabu yangu ili-
vyomwagwa juu ya wakaaji
wa Yerusalemu,[c] ndivyo gha-
dhabu yangu itakavyomwa-
gwa juu yenu ikiwa mtaenda
Misri, nanyi mtakuwa laana,
kitu cha kutisha, matusi, na
shutuma,[d] nanyi hamtapaona
tena kamwe mahali hapa.’

**19** “Yehova amewakataza,
enyi watu wa Yuda mliobaki.
Msiende Misri. Mnapaswa ku-
jua kwa hakika kwamba ni-
mewaonya leo, **20** kwamba
kosa lenu litawagharimu uhai
wenu.* Kwa maana mlinitu-
ma kwa Yehova Mungu wenu,
mkisema, ‘Sali kwa ajili yetu
kwa Yehova Mungu wetu, nawe
utuambie kila jambo ambalo
Yehova Mungu wetu anasema,
nasi tutalifanya.’[a] **21** Nami
nimewaambia leo, lakini ha-
mtaitii sauti ya Yehova Mu-
ngu wenu wala kufanya jambo
lolote alilonituma niwaambie.[b]
**22** Kwa hiyo, jueni kwa haki-
ka kwamba mtakufa kwa upa-
nga, kwa njaa kali, na kwa ugo-
njwa hatari mahali mnapota-
mani kwenda kuishi.”[c]

**43** Yeremia alipomaliza ku-
waambia watu wote ma-
neno hayo yote kutoka kwa
Yehova Mungu wao, kila
neno ambalo Yehova Mu-
ngu wao alikuwa amemtuma
awaambie, **2** Azaria mwana
wa Hoshaya, Yohanani[d] mwa-
na wa Karea, na watu wote
wenye kimbelembele waka-
mwambia Yeremia: “Unasema
uwongo! Yehova Mungu wetu
hakukutuma useme, ‘Msiende
kukaa Misri.’ **3** Lakini Baru-
ku[e] mwana wa Neria anaku-
chochea dhidi yetu ili kututia
mikononi mwa Wakaldayo, ili
watuue au kutupeleka uhami-
shoni Babiloni.”[f]

**4** Basi Yohanani mwana wa
Karea na wakuu wote wa je-
shi na watu wote hawakuitii
sauti ya Yehova kwamba wa-
baki katika nchi ya Yuda.
**5** Badala yake, Yohanani
mwana wa Karea na wakuu
wote wa jeshi wakawachukua
watu wote wa Yuda walioba-
ki ambao walikuwa wameru-
di kuishi katika nchi ya
Yuda kutoka katika mataifa
yote ambako walikuwa wame-
tawanywa.[g] **6** Wakawachu-
kua wanaume, wanawake, wa-

**SURA YA 42**
*a* Yer 43:4, 7
*b* Kum 28:45; Yer 44:12-14; Yer 44:27, 28
*c* 2Fa 25:8-10; 2Nya 34:24, 25; 2Nya 36:16, 17; Omb 2:4
*d* Yer 29:18

**Safu ya 2**
*a* Yer 42:1, 2
*b* 2Nya 24:19; Ne 9:26; Zek 7:11
*c* Yer 43:10, 11

**SURA YA 43**
*d* Yer 41:16; Yer 42:1-3
*e* Yer 36:4; Yer 45:1
*f* Yer 38:4, 6
*g* Yer 40:11, 12

**42:15** * Au “mwende kukaa huko kwa muda.” **42:20** * Au “nafsi zenu.”

toto, mabinti wa mfalme, na
kila mtu ambaye Nebuzara-
dani[a] mkuu wa walinzi ali-
kuwa amemwacha pamoja na
Gedalia[b] mwana wa Ahikamu[c]
mwana wa Shafani,[d] na pia na-
bii Yeremia na Baruku mwana
wa Neria. **7** Nao wakaingia
nchini Misri, kwa maana ha-
wakuitii sauti ya Yehova, wa-
kaenda mpaka Tahpanhesi.[e]

**8** Kisha neno la Yehova lika-
mjia Yeremia huko Tahpanhe-
si likisema: **9** “Beba mko-
noni mwako mawe makubwa,
nawe uyafiche katika saruji
kwenye ngazi ya matofali iliyo
kwenye mlango wa nyumba ya
Farao huko Tahpanhesi, huku
wanaume Wayahudi wakitaza-
ma. **10** Kisha uwaambie, ‘Ye-
hova wa majeshi, Mungu wa
Israeli, anasema hivi: “Taza-
meni, ninamwita Nebukadne-
za* mfalme wa Babiloni,
mtumishi wangu,[f] nami nita-
kiweka kiti chake cha ufal-
me juu ya mawe haya amba-
yo nimeyaficha, naye atalita-
ndaza hema lake la kifalme
juu yake.[g] **11** Naye ataingia
na kuipiga nchi ya Misri.[h] Ye-
yote aliyekusudiwa kufa kwa
ugonjwa hatari atakufa kwa
ugonjwa hatari, na yeyote ali-
yekusudiwa kwenda utekwa-
ni ataenda utekwani, na ye-
yote aliyekusudiwa kufa kwa
upanga atakufa kwa upanga.[i]
**12** Nami nitaziwasha moto
nyumba za* miungu ya Mis-
ri,[j] naye ataiteketeza na kui-
chukua mateka. Atajifunika
kwa nchi ya Misri kama mchu-
ngaji anavyojifunika kwa vazi
lake, naye ataondoka huko
kwa amani.* **13** Naye atazi-
vunja vipandevipande ngu-
zo za* Beth-shemeshi# kati-
ka nchi ya Misri, naye atazite-
keteza kwa moto nyumba za△
miungu ya Misri.”’”

**44** Neno lililomjia Yere-
mia kwa ajili ya Waya-
hudi wote waliokuwa wa-
kiishi katika nchi ya Misri,[a]
wale waliokuwa wakiishi Mi-
gdoli,[b] Tahpanhesi,[c] Nofu,*[d]
na katika nchi ya Pathrosi,[e]
likisema: **2** “Yehova wa ma-
jeshi, Mungu wa Israeli,
anasema hivi: ‘Mmeona msi-
ba wote nilioleta dhidi ya Ye-
rusalemu[f] na dhidi ya majiji
yote ya Yuda, na leo yameba-
ki magofu, bila mkaaji.[g] **3** Ni
kwa sababu ya mambo maovu
waliyofanya ili kunikasirisha
kwa kwenda kutoa dhabihu[h]
na kuiabudu miungu mingine
ambayo hawakuijua, wala ni-
nyi wala mababu zenu.[i] **4** Ni-
liendelea kuwatuma kwenu
watumishi wangu wote mana-
bii, niliwatuma tena na tena*
nikisema: “Tafadhali msifa-
nye jambo hili lenye kuchu-
kiza ninalochukia.”[j] **5** Laki-
ni hawakusikiliza wala kute-
ga sikio lao na kuacha uovu
wao na kuacha kuitolea dhabi-
hu miungu mingine.[k] **6** Basi
ghadhabu yangu na hasira ya-
ngu ilimwagwa na kuwaka ka-
tika majiji ya Yuda na kwenye
barabara za Yerusalemu, na
majiji hayo yakawa magofu na
ukiwa, kama ilivyo leo.’[l]

**7** “Na sasa Yehova, Mu-
ngu wa majeshi, Mungu wa

SURA YA 43
a Yer 39:10
b 2Fa 25:22
c 2Nya 34:20, 21; Yer 26:24
d 2Fa 22:8
e Yer 2:14, 16; Yer 44:1; Eze 30:4, 18
f Yer 25:9; Yer 27:6; Eze 29:19, 20
g Da 2:21; Da 5:18
h Yer 25:17, 19; Yer 46:13; Eze 29:19; Eze 30:4, 18
i Yer 44:13; Eze 5:12
j Yer 46:25

Safu ya 2

SURA YA 44
a Yer 43:4, 7
b Eze 29:10; Eze 30:6
c Eze 30:18
d Yer 46:14; Eze 30:16
e Eze 29:14; Eze 30:14
f 2Fa 25:9, 10; Yer 39:8
g Omb 1:1
h Yer 11:17
i Kum 13:6-9; Kum 32:17; Yer 19:4
j 2Nya 36:15, 16; Isa 65:2; Yer 7:24-26; Yer 35:15
k Yer 19:13
l Isa 6:11; Yer 39:8

**43:10** * Tnn., “Nebukadreza,” njia nyingine ya kuandika jina hili. **43:12** * Au “atayawasha moto mahekalu ya.” **43:12** * Au “bila madhara.” **43:13** * Au “minara ya.” # Au “Nyumba (Hekalu la) ya Jua,” yaani, Heliopolisi. △ Au “mahekalu ya.” **44:1** * Au “Memfisi.” **44:4** * Tnn., “nikiamka mapema na kuwatuma.”

Israeli, anasema hivi: ‘Kwa
nini mnajiletea msiba mku-
bwa, ili kila mwanamume na
mwanamke, mtoto mdogo na
mtoto anayenyonya, waanga-
mie kutoka Yuda, asibaki ye-
yote? **8** Kwa nini mnikasiri-
she kwa kazi za mikono yenu
kwa kuitolea dhabihu miungu
mingine katika nchi ya Mis-
ri, ambako mmeenda kukaa?
Mtaangamia na kuwa kitu cha
kulaaniwa na shutuma mio-
ngoni mwa mataifa yote ya du-
nia.[a] **9** Je, mmeyasahau ma-
tendo maovu ya mababu zenu
na matendo maovu ya wafal-
me wa Yuda[b] na matendo mao-
vu ya wake zao,[c] na pia mate-
ndo yenu maovu na matendo
maovu ya wake zenu,[d] yaliyo-
fanywa katika nchi ya Yuda na
kwenye barabara za Yerusale-
mu? **10** Mpaka leo hii hawa-
jajinyenyekeza,* hawajaogo-
pa,[e] wala hawajafuata sheria
yangu na amri zangu nilizo-
weka mbele yenu na mbele ya
mababu zenu.’[f]

**11** “Kwa hiyo Yehova wa
majeshi, Mungu wa Israeli,
anasema hivi: ‘Tazameni, ni-
meazimia kuwaletea msiba,
kuiangamiza nchi yote ya
Yuda. **12** Nami nitawachu-
kua watu wa Yuda walioba-
ki walioazimia kwenda nchini
Misri kukaa huko, na wote wa-
taangamia nchini Misri.[g] Wa-
tauawa kwa upanga na kua-
ngamia kwa njaa kali; kua-
nzia mdogo zaidi mpaka mku-
bwa zaidi, watakufa kwa
upanga na kwa njaa kali. Nao
watakuwa laana, kitu cha ku-
tisha, matusi, na shutuma.[h]
**13** Nitawaadhibu wale wa-
naoishi nchini Misri kama nili-
vyoliadhibu Yerusalemu, kwa
upanga, kwa njaa kali, na kwa
ugonjwa hatari.[a] **14** Na watu
wa Yuda waliobaki ambao wa-
meenda kukaa nchini Misri
hawataponyoka wala kuoko-
ka na kurudi kwenye nchi ya
Yuda. Watatamani kurudi na
kukaa huko, lakini hawataru-
di, isipokuwa wachache wata-
kaoponyoka.’”

**15** Wanaume wote walio-
jua kwamba wake zao wali-
kuwa wakiitolea miungu mi-
ngine dhabihu na wake
wote waliokuwa wamesimama
hapo, wakiwa kundi kubwa,
na watu wote waliokuwa wa-
kiishi nchini Misri,[b] kule Pa-
throsi,[c] wakamjibu hivi Ye-
remia: **16** “Hatutasikiliza
neno ulilotuambia katika jina
la Yehova. **17** Badala yake,
hakika tutafanya kila neno
ambalo vinywa vyetu vimese-
ma, tutamtolea dhabihu Mal-
kia wa Mbinguni* na kummi-
minia matoleo ya kinywaji,[d]
kama vile sisi, mababu zetu,
wafalme wetu, na wakuu wetu
walivyofanya katika majiji ya
Yuda na kwenye barabara za
Yerusalemu tulipokuwa tume-
shiba mkate na tulipokuwa
na hali njema, wakati amba-
po hatukuona msiba wowote.
**18** Tangu tulipoacha kumto-
lea dhabihu Malkia wa Mbi-
nguni* na kummiminia mato-
leo ya kinywaji, tumekosa kila
kitu nasi tumeangamia kwa
upanga na kwa njaa kali.”

**19** Wanawake wakasema:
“Na tulipokuwa tukimtolea
dhabihu Malkia wa Mbinguni*
na kummiminia matoleo ya ki-

---

**44:10** * Au “hawajahisi wamepondeka.”

**44:17-19** * Jina la mungu wa kike aliyeabudiwa na Waisraeli waasi imani; huenda ni mungu wa kike wa uzazi.

**SURA YA 44**

a 1Fa 9:7; Yer 24:9; Yer 42:18
b 2Fa 21:19, 20; 2Fa 24:8, 9
c 1Fa 11:1-3
d Yer 44:19
e Yer 36:22-24
f Kum 6:1, 2
g Eze 30:13
h Yer 42:17, 18

**Safu ya 2**

a Yer 21:9; Yer 42:22; Yer 43:11
b Yer 43:4, 7
c Yer 44:1
d Yer 7:18

nywaji, je, tulitengeneza keki
za dhabihu zinazofanana naye
na kummiminia matoleo ya ki-
nywaji bila idhini ya waume
zetu?”
**20** Kisha Yeremia akawaa-
mbia hivi watu wote, wanau-
me na wake zao na watu wote
waliokuwa wakizungumza
naye: **21** “Dhabihu ambazo
ninyi, mababu zenu, wafalme
wenu, wakuu wenu, na watu
wa nchi walitoa katika maji-
ji ya Yuda na kwenye baraba-
ra za Yerusalemu[a]—Yehova ali-
zikumbuka nazo zikaingia mo-
yoni mwake! **22** Mwishowe
Yehova hangeweza tena kuvu-
milia matendo yenu maovu na
mambo yenye kuchukiza mli-
yokuwa mmefanya, nayo nchi
yenu ikawa ukiwa, kitu cha
kutisha na laana, bila mkaaji,
kama ilivyo leo.[b] **23** Ni kwa
sababu mmetoa dhabihu hizi
na kwa sababu mmemtendea
dhambi Yehova, kwa kutotii
sauti ya Yehova na kutofua-
ta sheria yake, amri zake, na
vikumbusho vyake, ndiyo sa-
babu msiba huu umewapata,
kama ilivyo leo.”[c]
**24** Yeremia akaendelea ku-
waambia hivi watu wote na
wanawake wote: “Sikieni neno
la Yehova, ninyi nyote watu
wa Yuda mlio nchini Misri.
**25** Yehova wa majeshi, Mu-
ngu wa Israeli, anasema hivi:
‘Mambo ambayo ninyi na wake
zenu mmesema kwa vinywa
vyenu, mmeyatimiza kwa mi-
kono yenu, kwa maana mlise-
ma: “Hakika tutatimiza nadhi-
ri zetu za kumtolea dhabihu
Malkia wa Mbinguni* na ku-
mmiminia matoleo ya kinywa-
ji.”[a] Hakika ninyi wanawake
mtatekeleza nadhiri zenu na
kuzitimiza nadhiri zenu.’
**26** “Kwa hiyo sikieni neno
la Yehova, ninyi nyote watu
wa Yuda mnaoishi nchini Mis-
ri: ‘“Ninaapa kwa jina langu
mwenyewe lililo kuu,” asema
Yehova, “kwamba jina langu
halitatajwa tena katika kiapo
na mtu yeyote wa Yuda[b] kati-
ka nchi yote ya Misri anaye-
sema, ‘Kwa hakika kama ana-
vyoishi Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova!’[c] **27** Sasa nina-
watazama ili kuwaletea msi-
ba bali si mema;[d] watu wote
wa Yuda walio nchini Misri
wataangamia kwa upanga
na kwa njaa kali, mpaka wa-
takapokwisha kabisa.[e] **28** Ni
wachache tu watakaoponyoka
upanga nchini Misri na kuru-
di katika nchi ya Yuda.[f] Kisha
watu wote wa Yuda waliobaki
ambao walienda kukaa nchini
Misri watajua ni neno la nani
lililotimia, langu au lao!”’”
**29** “‘Na hii ndiyo ishara
kwenu,’ asema Yehova, ‘kwa-
mba nitawaadhibu mahali
hapa, ili mjue kwamba mane-
no niliyosema kuhusu kuwa-
letea msiba hakika yatatimia.
**30** Yehova anasema hivi: “Ni-
namtia Farao Hofra, mfalme
wa Misri, mikononi mwa maa-
dui wake na wale wanaotaka
kumuua,* kama nilivyomtia
Mfalme Sedekia wa Yuda mi-
kononi mwa Mfalme Nebukad-
neza# wa Babiloni, aliyekuwa
adui yake na ambaye alitaka
kumuua.”’”[g]

---

**SURA YA 44**
a Yer 11:13; Eze 16:24, 25
b 1Fa 9:8, 9; Omb 2:15; Eze 33:29
c 2Nya 36:15, 16; Da 9:11

**Safu ya 2**
a Yer 7:18; Yer 44:15, 17
b Eze 20:39
c Isa 48:1, 2; Yer 5:2
d Yer 1:10
e Yer 44:12
f Law 26:44; Isa 27:13; Yer 44:14
g 2Fa 25:7; Yer 34:21; Yer 39:5

---

**44:25** * Jina la mungu wa kike aliyeabudiwa na Waisraeli waasi imani; huenda ni mungu wa kike wa uzazi.

**44:30** * Au “wanaoitafuta nafsi yake.” # Tnn., “Nebukadreza,” njia nyingine ya kuandika jina hili.

**45** Hili ndilo neno ambalo
nabii Yeremia alimwa-
mbia Baruku[a] mwana wa Ne-
ria alipoandika katika kita-
bu maneno haya aliyoambiwa
na Yeremia[b] katika mwaka wa
nne wa utawala wa Yehoyaki-
mu[c] mwana wa Yosia, mfalme
wa Yuda:
**2** “Yehova Mungu wa Israe-
li anasema hivi kukuhusu
wewe, Baruku, **3** ‘Umesema:
“Ole wangu, kwa maana Yeho-
va ameongeza huzuni kwenye
maumivu yangu! Nimechoka
kwa sababu ya kulia kwa mau-
mivu, nami sijapata mahali pa
kupumzika.”’
**4** “Mwambie, ‘Yehova ana-
sema hivi: “Tazama! Kile
ambacho nimekijenga nina-
kibomoa, na kile nilichokipa-
nda ninaking’oa—nchi yote.[d]
**5** Lakini unajitafutia* mambo
makuu. Acha kuyatafuta
mambo hayo.”’
“‘Kwa maana, niko karibu
kuleta msiba dhidi ya wote
wenye mwili,’#[e] asema Yeho-
va, ‘na popote utakapoenda,
nitakupa uhai wako△ kuwa
nyara.’”⊠[f]

**46** Hili ndilo neno la Yeho-
va kwa nabii Yeremia
kuhusu mataifa:[g] **2** Kuhusu
Misri,[h] kuhusu jeshi la Farao
Neko[i] mfalme wa Misri, aliye-
kuwa kando ya Mto Efrati na
aliyeshindwa huko Karkemi-
shi na Mfalme Nebukadneza*
wa Babiloni katika mwaka wa
nne wa utawala wa Yehoyaki-
mu[j] mwana wa Yosia, mfalme
wa Yuda:

**3** “Tayarisheni ngao ndogo*
na ngao kubwa,
Na mwende kupigana.
**4** Wafungeni farasi lijamu
na mpande juu yake,
enyi wapanda farasi.
Shikeni nafasi zenu na
mvae kofia zenu.
Sugueni mikuki na mvae
makoti yenu ya vita.
**5** ‘Kwa nini ninawaona wa-
meshikwa na hofu?
Wanarudi nyuma, ma-
shujaa wao
wamepondwa-pondwa.
Wamekimbia kwa woga,
mashujaa wao hawaku-
geuka.
Kuna hofu kila mahali,’
asema Yehova.
**6** ‘Wenye mbio hawawezi
kukimbia, na mashu-
jaa hawawezi
kuponyoka.
Kule kaskazini, kwenye
ukingo wa Mto Efrati,
Wamejikwaa na kua-
nguka.’[a]
**7** Ni nani huyu anayepanda
kama Mto Nile,
Kama mito iliyofurika
maji?
**8** Misri inakuja kama Mto
Nile,[b]
Kama mito iliyofurika
maji,
Nayo inasema, ‘Nitapanda
na kuifunika dunia.
Nitaliangamiza jiji na wale
wanaokaa humo.’
**9** Pandeni, enyi farasi!
Nendeni kiwazimu, enyi
magari!
Acheni mashujaa wasonge
mbele,

**SURA YA 45**
*a* Yer 32:12; Yer 43:3
*b* Yer 36:4, 32
*c* Yer 25:1; Yer 36:1
*d* Isa 5:5; Yer 1:1, 10
*e* Isa 66:16; Yer 25:17, 26; Sef 3:8
*f* Yer 21:9; Yer 39:18; Yer 43:6

**SURA YA 46**
*g* Yer 1:10
*h* Yer 25:15, 19; Eze 29:2; Eze 32:2
*i* 2Nya 35:20
*j* 2Fa 23:36; Yer 25:1; Yer 36:1

**Safu ya 2**
*a* 2Fa 24:7
*b* Eze 29:3; Eze 32:2

---

**45:5** *Au “unatarajia.” #Au “watu wote.” △Au “nafsi yako.” ⊠Au “nitaacha uponyoke na uhai wako.” **46:2** *Tnn., “Nebukadreza,” njia nyingine ya kuandika jina hili.

**46:3** *Kwa kawaida ilibebwa na wapiga mishale.

Kushi na Putu, wanaobeba
ngao,[a]
Na Ludimu,[b] wanaobeba
na kuupinda* upinde.[c]

10 “Siku hiyo ni ya Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu, Yeho-
va wa majeshi, siku ya kisa-
si ya kulipiza kisasi dhidi ya
maadui wake. Na upanga uta-
nyafua na kujishibisha na ku-
nywa damu yao mpaka ushi-
be, kwa maana Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu, Yehova wa
majeshi, ana dhabihu* kati-
ka nchi ya kaskazini kando ya
Mto Efrati.[d]

11 Panda mpaka Gileadi
uchukue zeri,[e]
Ewe bikira, binti ya Misri.
Umezidisha matibabu
yako bure tu,
Kwa maana hakuna tiba
kwa ajili yako.[f]

12 Mataifa yamesikia kuhusu
aibu yako,[g]
Na kilio chako kimejaa
nchini.
Kwa maana shujaa anaji-
kwaa juu ya shujaa,
Na wote wawili wanaangu-
ka pamoja.”

13 Hili ndilo neno ambalo
Yehova alimwambia nabii Ye-
remia kuhusu kuja kwa Mfal-
me Nebukadneza* wa Babilo-
ni kuishambulia nchi ya
Misri:[h]

14 “Lisemeni katika Misri, li-
tangazeni huko Migdoli.[i]
Litangazeni huko Nofu* na
Tahpanhesi.[j]
Semeni, ‘Shikeni nafasi
zenu na mjitayarishe,
Kwa maana upanga uta-
nyafua pande zote
kuwazunguka.

15 Kwa nini watu wako
wenye nguvu wame-
fagiliwa mbali?
Walishindwa kusimama
imara,
Kwa maana Yehova
amewasukuma na
kuwaangusha chini.

16 Wanajikwaa na kuanguka
kwa wingi.
Wanaambiana:
“Inukeni! Acheni turudi
kwa watu wetu na kwe-
nye nchi yetu
Kwa sababu ya upanga
ulio katili.”’

17 Huko wametangaza,
‘Farao mfalme wa Misri ni
kelele isiyo na maana
Ambaye ameacha nafasi
impite.’*[a]

18 ‘Kwa hakika kama nina-
vyoishi,’ asema Mfalme,
ambaye jina lake ni Ye-
hova wa majeshi,
‘Ataingia* kama Tabori[b]
kati ya milima
Na kama Karmeli[c] kando
ya bahari.

19 Tayarisha mzigo wako
kwa ajili ya uhamisho,
Ewe binti unayekaa Misri.
Kwa maana Nofu* itakuwa
kitu cha kutisha;
Itawashwa moto# na kua-
chwa bila mkaaji.[d]

20 Misri ni kama ndama jike
anayependeza,
Lakini wadudu wanaouma
watamvamia kutoka kas-
kazini.

SURA YA 46
a Eze 27:2, 10
b Mwa 10:6, 13; Eze 30:4, 5
c Isa 66:19
d 2Fa 24:7
e Mwa 37:25; Yer 8:22
f Eze 30:21
g Eze 32:9
h Yer 43:10; Eze 29:19; Eze 30:10
i Yer 44:1; Eze 29:10; Eze 30:6
j Yer 43:4, 7; Eze 30:18

Safu ya 2
a Eze 29:3
b Yos 19:17, 22; Amu 4:6; Zb 89:12
c 1Fa 18:42
d Eze 32:15

**46:9** *Tnn., “kuukanyaga.” **46:10** *Au “mauaji.” **46:13** *Tnn., “Nebukadreza,” njia nyingine ya kuandika jina hili. **46:14, 19** *Au “Memfisi.”

**46:17** *Tnn., “wakati uliowekwa umpite.” **46:18** *Yaani, yule atakayeishinda Misri. **46:19** #Au labda, “Itakuwa mahame.”

21 Hata wanajeshi wake waliokodiwa walio kati yake
ni kama ndama waliononeshwa,
Lakini wao pia wamegeuka na kukimbia pamoja.
Walishindwa kusimama imara,[a]
Kwa maana siku yao ya msiba imewajia,
Wakati wao wa kuadhibiwa.'*
22 'Sauti yake ni kama ya nyoka anayenyiririka,
Kwa maana wanamfuata kwa nguvu, wakiwa na mashoka,
Kama wanaume wanaokata miti.*
23 Wataukata msitu wake,' asema Yehova, 'ingawa ulionekana hauwezi kupenywa.
Kwa maana ni wengi sana kuliko nzige, nao hawahesabiki.
24 Hakika binti ya Misri ataaibishwa.
Atatiwa mikononi mwa watu wa kaskazini.'[b]

25 "Yehova wa majeshi,
Mungu wa Israeli, anasema
hivi: 'Sasa ninamkazia fikira Amoni[c] kutoka No,*[d] Farao,
Misri, miungu yake,[e] wafalme
wake—naam, Farao na wote
wanaomtumaini.'[f]

26 "'Nami nitawatia mikononi mwa wale wanaotaka kuwaua, mikononi mwa Mfalme
Nebukadneza* wa Babiloni[g] na
watumishi wake. Lakini baadaye watu watakaa ndani yake
kama zamani,' asema Yehova.[h]

27 'Lakini wewe, mtumishi wangu Yakobo, usiogope,
Usiwe na hofu, Ee Israeli.[a]
Kwa maana, nitakuokoa kutoka mbali sana
Na uzao wako* kutoka katika nchi walikopelekwa utekwani.[b]
Yakobo atarudi na kuwa na utulivu bila usumbufu,
Bila mtu wa kuwaogopesha.[c]
28 Basi usiogope, mtumishi wangu Yakobo,' asema Yehova, 'kwa maana niko pamoja nawe.
Nitayaangamiza kabisa mataifa yote ambako nilikutawanya,[d]
Lakini wewe sitakuangamiza.[e]
Nitakutia nidhamu* kwa kiwango kinachofaa,[f]
Lakini sitakuacha kamwe bila kukuadhibu.'"

47 Hili ndilo neno la Yehova kwa nabii Yeremia kuwahusu Wafilisti,[g] kabla ya Farao kushambulia Gaza.
2 Yehova anasema hivi:
"Tazama! Maji yanakuja kutoka kaskazini.
Yatakuwa mto unaofurika.
Nayo yataifunika nchi na kila kitu kilichomo,
Jiji na wale wanaokaa humo.
Wanaume watalia kwa sauti,
Na kila mtu anayeishi katika nchi ataomboleza.
3 Watakaposikia sauti ya kishindo cha kwato za farasi dume wake,

46:21 *Au "kuwajibishwa." 46:22 *Au "wanaokusanya kuni." 46:25 *Yaani, Thebesi. 46:26 *Tnn., "Nebukadreza," njia nyingine ya kuandika jina hili.

46:27 *Tnn., "mbegu yako." 46:28 *Au "Nitakurekebisha."

SURA YA 46
a Yer 46:5, 15
b Eze 30:10
c Nah 3:8
d Eze 30:14
e Kut 12:12; Isa 19:1; Yer 43:12, 13
f Yer 17:5; Yer 42:14
g Yer 43:10, 11; Eze 32:11
h Eze 29:13, 14

Safu ya 2
a Isa 41:13; Isa 43:1, 2; Isa 44:2
b Isa 11:11; Yer 50:19; Eze 39:27; Amo 9:14; Sef 3:20
c Yer 23:3, 6; Yer 30:10, 11
d Yer 25:9
e Yer 5:10; Amo 9:8
f Yer 10:24

SURA YA 47
g Yer 25:17, 20; Eze 25:15, 16; Amo 1:6; Sef 2:4; Zek 9:5, 6

Watakaposikia kelele za
magari yake ya vita
Na mvumo wa magurudu-
mu yake,
Akina baba hata hawata-
geuka kuwatazama wana
wao,
Kwa maana mikono yao
italegea,
4 Kwa sababu siku inayo-
kuja itawaangamiza
Wafilisti wote;[a]
Itamwangamiza kabisa ku-
toka Tiro[b] na kutoka
Sidoni[c] kila msaidizi ali-
yebaki.
Kwa maana Yehova ata-
waangamiza Wafilisti,
Ambao wamebaki wa kisi-
wa cha Kaftori.*[d]
5 Upara* utakuja Gaza.
Ashkeloni limenyamazi-
shwa.[e]
Ewe uliyebaki katika bo-
nde lao tambarare,#
Utaendelea kujikatakata
mpaka lini?[f]
6 Aha! Upanga wa Yehova![g]
Utanyamaza mpaka lini?
Rudi ndani ya ala yako.
Pumzika na unyamaze.
7 Upanga unawezaje kukaa
kimya
Wakati Yehova ameua-
muru?
Ushambulie Ashkeloni na
pwani ya bahari,[h]
Hapo ndipo alipoupa
kazi."

48 Kuhusu Moabu,[i] Yehova
wa majeshi, Mungu wa
Israeli, anasema hivi:
"Ole wake Nebo,[j] kwa maa-
na ameangamizwa!
Kiriathaimu[a] ameaibishwa
na kutekwa.
Kimbilio salama limeai-
bishwa* na
kuvunjwavunjwa.[b]
2 Hawamsifu tena Moabu.
Kule Heshboni wamepa-
nga njama ya
kumwangusha:[c]
'Njooni, tumkomeshe asi-
we taifa.'
Wewe pia, ewe Madmeni,
unapaswa kukaa
kimya,
Kwa maana upanga unaku-
fuata.
3 Kuna sauti ya kilio kutoka
Horonaimu,[d]
Ya uharibifu na anguko
kubwa.
4 Moabu amevunjwa.
Watoto wake wanalia kwa
sauti.
5 Kwenye njia inayopanda
kwenda Luhithi wanae-
ndelea kulia huku
wakipanda.
Na kwenye njia inayoshu-
ka kutoka Horonaimu
wanasikia vilio vya taabu
kwa sababu ya msiba.[e]
6 Kimbieni, okoeni uhai
wenu!*
Ni lazima muwe kama
mberoshi nyikani.
7 Kwa sababu unatumaini
kazi zako na hazina
zako,
Wewe pia utatekwa.
Na Kemoshi[f] atapelekwa
uhamishoni,
Pamoja na makuhani wake
na wakuu wake.
8 Mwangamizaji atakuja ka-
tika kila jiji,

**SURA YA 47**
a Yer 25:17, 20; Amo 1:8; Sef 2:5
b Eze 26:2; Amo 1:9, 10
c Isa 23:1, 4; Yer 25:17, 22; Yer 27:2, 3; Eze 28:21; Yoe 3:4
d Mwa 10:13, 14; Kum 2:23
e Sef 2:4
f Kum 14:1; Yer 16:6
g Kum 32:41
h Eze 25:16

**SURA YA 48**
i Mwa 19:36, 37; Isa 15:1
j Hes 32:37, 38

**Safu ya 2**
a Yos 13:15, 19; Eze 25:9
b Isa 15:2
c Hes 32:37; Isa 16:8
d Isa 15:5; Yer 48:34
e Isa 15:5
f Hes 21:29; 1Fa 11:7

**47:4** * Yaani, Krete. **47:5** * Yaani, watanyoa vichwa vyao kwa kuomboleza na kwa aibu. # Au "nchi yao tambarare ya chini."

**48:1** * Au "Kilele salama kimeaibishwa."
**48:6** * Au "nafsi zenu."

Na hakuna jiji litakaloponyoka.[a]
Hakika bonde litaangamia,*
Na nchi tambarare itaharibiwa,# kama alivyosema Yehova.
9 Mwekeeni Moabu alama,
Kwa maana atakapoanguka na kuwa magofu atakimbia,
Na majiji yake yatakuwa kitu cha kutisha,
Bila mkaaji.[b]
10 Alaaniwe mtu anayefanya kazi ya Yehova kwa uzembe!
Alaaniwe mtu anayeuzuia upanga wake usimwage damu!
11 Wamoabu hawajasumbuliwa tangu ujana wao,
Kama divai iliyotulia kwenye machicha.
Hawajamiminwa kutoka katika chombo kimoja kwenda kingine,
Nao hawajawahi kamwe kupelekwa uhamishoni.
Ndiyo sababu ladha yao imebaki vilevile,
Na harufu yao haijabadilika.

12 "'Kwa hiyo tazama! siku zinakuja,' asema Yehova, 'nitakapowatuma watu wawapindue. Watawapindua na kumwaga kabisa kile kilicho ndani ya vyombo vyao, nao wataivunja mitungi yao mikubwa vipandevipande.
13 Na Wamoabu wataona aibu kwa sababu ya Kemoshi, kama watu wa nyumba ya Israeli walivyoona aibu kwa sababu ya Betheli, iliyokuwa tegemeo lao.[a]
14 Mnawezaje kuthubutu kusema: "Sisi ni mashujaa hodari, walio tayari kwa vita"?'[b]
15 'Moabu ameangamizwa,
Majiji yake yamevamiwa,[c]
Na vijana wao walio bora wamechinjwa,'[d]
Asema Mfalme, ambaye jina lake ni Yehova wa majeshi.[e]
16 Msiba wa Wamoabu unakuja hivi karibuni,
Na anguko lao linakaribia upesi.[f]
17 Wote wanaowazunguka watawasikitikia,
Wote wanaolijua jina lao.
Waambieni hivi: 'Jinsi fimbo yenye nguvu ilivyovunjwa, fimbo ya urembo!'
18 Shuka chini kutoka kwenye utukufu wako,
Nawe uketi katika kiu,* ewe binti unayekaa Diboni,[g]
Kwa maana mwangamizaji wa Moabu amekuja kukushambulia,
Ataziharibu sehemu zako zenye ngome.[h]
19 Simama kando ya barabara utazame, wewe mkaaji wa Aroeri.[i]
Muulize mwanamume anayekimbia na mwanamke anayeponyoka. 'Ni nini ambacho kimetokea?'
20 Moabu ameaibishwa na kushikwa na hofu.
Omboleza na ulie kwa sauti.
Tangazeni kule Arnoni[j]

48:8 * Au "nchi tambarare ya chini itaangamia." # Au "uwanda utaharibiwa."

48:18 * Au labda, "kwenye ardhi kavu."

SURA YA 48
a Eze 25:9
b Sef 2:9

Safu ya 2
a 1Fa 12:28, 29; Ho 10:15; Amo 5:5
b Isa 16:6
c Yer 48:8
d Isa 34:2
e Zb 24:8
f Eze 25:11
g Hes 21:30; Yos 13:15, 17; Isa 15:2
h Yer 48:8
i Hes 32:34; Kum 2:36
j Hes 21:13; Yos 13:8, 9

kwamba Moabu ameangamizwa.

21 "Hukumu imekuja kwe-
nye nchi tambarare,*[a] dhi-
di ya Holoni, Yahazi,[b] na Me-
faathi;[c] 22 dhidi ya Diboni,[d]
Nebo,[e] na Beth-diblathaimu;
23 dhidi ya Kiriathaimu,[f]
Beth-gamuli, na Beth-meoni;[g]
24 dhidi ya Keriothi[h] na Bos-
ra; na dhidi ya majiji yote ya nchi ya Moabu, yaliyo mbali na yaliyo karibu.

25 'Nguvu za* Moabu zimekatwa;
Na mkono wake umevunjwa,' asema Yehova.

26 'Mleweesheni,[i] kwa maana amejikweza dhidi ya Yehova.[j]
Moabu anagaagaa katika matapishi yake,
Naye ni kitu cha kudhihakiwa.

27 Je, kwako Israeli hakuwa kitu cha kudhihakiwa?[k]
Je, alipatikana kati ya wezi,
Hivi kwamba utikise kichwa chako na kumshutumu?

28 Ondokeni katika majiji, mkae kwenye jabali, ninyi wakaaji wa Moabu,
Na muwe kama njiwa anayejenga kiota kwenye kuta za korongo.'"

29 "Tumesikia kuhusu kiburi cha Moabu—ana majivuno sana—
Kuhusu kujisifu kwake, kiburi chake, majivuno yake, na jinsi moyo wake ulivyotutumuka."[l]

30 "'Ninajua ghadhabu yake,' asema Yehova,
'Lakini maneno yake matupu yatakuwa ya bure.
Hayatafanya chochote.

31 Ndiyo sababu nitaiombolezea Moabu,
Nitalia kwa sauti kwa ajili ya Moabu yote
Na kuwaombolezea wanaume wa Kir-heresi.[a]

32 Nitakulilia kwa kilio kinachoshinda kilio cha Yazeri,[b]
Nitakulilia, ewe mzabibu wa Sibma.[c]
Machipukizi yako yanayositawi yamevuka bahari.
Yamefika mpaka baharini, mpaka Yazeri.
Mwangamizaji ameshuka kwenye
Matunda yako ya wakati wa kiangazi na mavuno yako ya zabibu.[d]

33 Furaha na shangwe vimeondolewa katika shamba la matunda
Na katika nchi ya Moabu.[e]
Nimefanya divai iache kutiririka kutoka kwenye shinikizo la divai.
Hakuna mtu atakayelikanyaga shinikizo la divai kwa vigelegele vya shangwe.
Watapaza sauti lakini si kwa shangwe.'"[f]

34 "'Kuna kilio kikubwa kutoka Heshboni[g] mpaka Eleale.[h]
Wanapaza sauti yao mpaka Yahazi,[i]
Kutoka Soari mpaka Horonaimu,[j] mpaka Eglath-shelishiya.
Hata maji ya Nimrimu yatabaki ukiwa.[k]

48:21 *Au "uwanda." 48:25 *Tnn., "Pembe ya."

SURA YA 48
a Sef 2:9
b Hes 21:23; Isa 15:4
c Yos 13:15, 18
d Hes 32:34
e Hes 32:3, 4
f Hes 32:37; Yer 48:1
g Hes 32:37, 38; Yos 13:15, 17; Eze 25:9
h Amo 2:2
i Yer 25:15, 16
j Yer 48:42
k Omb 2:15; Sef 2:8
l Isa 16:6; Isa 25:10, 11; Sef 2:9, 10

Safu ya 2
a 2Fa 3:24, 25; Isa 16:7
b Hes 21:32; Hes 32:34, 35; Yos 21:8, 39
c Hes 32:37, 38; Yos 13:15, 19
d Isa 16:8, 9; Yer 48:8
e Yer 25:10
f Isa 16:10
g Hes 21:25; Yos 13:15, 17
h Hes 32:37; Isa 16:9
i Hes 21:23
j Yer 48:2, 3
k Isa 15:4-6

**35** Nitamwondoa kabisa katika Moabu,' asema Yehova,
'Mtu anayeleta toleo mahali pa juu
Na mtu anayemtolea dhabihu mungu wake.
**36** Ndiyo sababu moyo wangu utaiombolezea* Moabu kama filimbi,#[a]
Na moyo wangu utawaombolezea* wanaume wa Kir-heresi kama filimbi.#
Kwa kuwa utajiri aliopata utaangamia.
**37** Kwa maana kila kichwa kina upara,[b]
Na ndevu zote zimenyolewa.
Kila mkono umekatwakatwa,[c]
Nao wamevaa nguo za magunia kiunoni!'"[d]
**38** "'Juu ya paa zote za Moabu
Na katika viwanja vyake vyote vya jiji,
Hakuna kitu kingine ila maombolezo.
Kwa maana nimemvunja Moabu
Kama chombo kilichotupwa,' asema Yehova.
**39** 'Jinsi alivyo na hofu! Ombolezeni!
Jinsi Moabu alivyougeuza mgongo wake kwa aibu!
Moabu amekuwa kitu cha kudhihakiwa,
Kitu cha kutisha kwa wote wanaomzunguka.'"
**40** "Kwa maana Yehova anasema hivi:

48:36 * Au "utakuwa na msukosuko kwa ajili ya." # Yaani, filimbi iliyopigwa wakati wa kuomboleza kwenye mazishi.

SURA YA 48
a Isa 16:11
b Yer 16:6
c Law 19:28
d Mwa 37:34 Isa 15:2, 3

Safu ya 2
a Omb 4:19 Hab 1:8
b Yer 49:22
c Yer 30:11
d Yer 48:29
e Hes 21:26, 28
f Hes 24:17 Amo 2:2
g Hes 21:29 1Fa 11:7
h Yer 48:7

'Tazama! Kama tai anayeshuka chini kwa ghafla,[a]
Atanyoosha mabawa yake juu ya Moabu.[b]
**41** Miji itatekwa,
Na ngome zake zitachukuliwa.
Siku hiyo moyo wa mashujaa wa Moabu
Utakuwa kama moyo wa mwanamke anayezaa.'"
**42** "'Na Moabu ataangamizwa asiwe taifa,[c]
Kwa maana amejikweza dhidi ya Yehova.[d]
**43** Hofu na shimo na mtego viko mbele yako,
Ewe mkaaji wa Moabu,' asema Yehova.
**44** 'Yeyote anayekimbia hofu ataanguka shimoni,
Na yeyote anayetoka shimoni atanaswa na mtego.'
'Kwa maana nitawaletea watu wa Moabu mwaka wao wa adhabu,' asema Yehova.
**45** 'Katika kivuli cha Heshboni, wale wanaokimbia wanasimama wakiwa wameishiwa na nguvu.
Kwa maana moto utatoka Heshboni
Na mwali wa moto utatoka katikati ya Sihoni.[e]
Utateketeza kabisa paji la uso wa Moabu
Na fuvu la wana wa ghasia.'[f]
**46** 'Ole wako, ewe Moabu!
Watu wa Kemoshi[g] wameangamia.
Kwa maana wana wako wamechukuliwa mateka,
Na mabinti zako wamepelekwa uhamishoni.[h]

47 Lakini siku za mwisho
nitawakusanya watu wa
Moabu waliotekwa,’ ase-
ma Yehova.
‘Hukumu ya Moabu imefi-
kia hapa.’”[a]

49 Kuhusu Waamoni,[b] Ye-
hova anasema hivi:
“Je, Israeli hana wana:
Je, hana mrithi?
Kwa nini Malkamu[c] amemi-
liki Gadi?[d]
Na kwa nini watu wake
wanaishi katika majiji ya
Israeli?”
2 “‘Kwa hiyo tazameni!
siku zinakuja,’ asema
Yehova,
‘Nitakapofanya king’ora
cha vita kisikike* dhidi
ya jiji la Raba[e] la Waa-
moni.[f]
Atakuwa kilima chenye
ukiwa,
Na miji yake itawashwa
moto.’
‘Na Israeli atawamiliki
wale walioichukua nchi
yake,’[g] asema Yehova.
3 ‘Omboleza, ewe Hesh-
boni, kwa maana Ai
ameharibiwa!
Lieni kwa sauti, enyi miji
ya Raba.
Vaeni nguo za magunia.
Ombolezeni na mzunguke-
zunguke kati ya mazizi
ya mawe,*
Kwa maana Malkamu ata-
pelekwa uhamishoni,
Pamoja na makuhani wake
na wakuu wake.[h]
4 Kwa nini unajigamba ku-
husu mabonde,*
Kuhusu eneo lako tamba-
rare linalotiririka, ewe
binti usiye mwaminifu,
Unayezitumaini hazina
zako
Na unayesema: “Ni nani
atakayenishambulia?”’”
5 “‘Tazama, ninakuletea
jambo la kutisha,’ asema
Bwana Mwenye Enzi
Kuu, Yehova wa
majeshi,
‘Kutoka kwa wale wote wa-
naokuzunguka.
Utatawanywa kila upande,
Na hakuna atakaye-
wakusanya wale
wanaokimbia.’”
6 “‘Lakini baadaye nita-
wakusanya Waamoni
waliotekwa,’ asema Ye-
hova.”
7 Kuhusu Edomu, Yehova
wa majeshi anasema hivi:
“Je, hakuna tena hekima
yoyote huko Temani?[a]
Je, ushauri mzuri umeto-
weka kwa wale walio na
uelewaji?
Je, hekima yao imeoza?
8 Kimbieni, geukeni!
Nendeni mkakae katika se-
hemu za chini zenye
kina, enyi wakaaji wa De-
dani![b]
Kwa maana nitamletea
Esau msiba
Wakati wangu wa kumka-
zia fikira utakapofika.
9 Ikiwa wavunaji wa zabibu
wangekuvamia,
Je, hawangeacha zabibu
chache za kuokotwa?
Kama wezi wangekuja
usiku,
Wangesababisha uharibifu
kadiri wapendavyo.[c]

49:2 * Au labda, “kelele za vita zisikike.” 49:3 * Au “mazizi ya kondoo.” 49:4 * Au “maeneo tambarare ya chini.”

SURA YA 48
a Eze 25:11

SURA YA 49
b Mwa 19:36, 38; Kum 2:19; 2Nya 20:1
c 1Fa 11:5; Sef 1:4, 5
d Amo 1:13
e Kum 3:11; Yos 13:24, 25; Eze 25:5; Amo 1:14
f Eze 21:19, 20
g Isa 14:2; Yer 50:19; Sef 2:9
h Amo 1:13, 15

Safu ya 2
a Mwa 36:10, 11; Eze 25:13; Amo 1:12; Oba 8
b Isa 21:13; Yer 25:17, 23
c Oba 5

10 Lakini nitamvua Esau awe
uchi.
Nitafichua maficho yake,
Ili asiweze kujificha.
Watoto wake na ndugu
zake na majirani zake
wataangamizwa,[a]
Naye hatakuwepo tena.[b]
11 Waache mayatima wako,
Nami nitawahifadhi hai,
Na wajane wako watanitu-
maini."

12 Kwa maana Yehova ana-
sema hivi: "Tazama! Ikiwa
wale ambao hawajahukumiwa
kunywa kikombe lazima waki-
nywe, je, wewe utaachwa ka-
bisa bila kuadhibiwa? Hutaa-
chwa bila kuadhibiwa, kwa
maana lazima ukinywe."[c]
13 "Kwa maana nimeapa
kwa nafsi yangu mwenyewe,"
asema Yehova, "kwamba Bos-
ra litakuwa kitu cha kutisha,[d]
shutuma, uharibifu, na laana;
na majiji yake yote yatakuwa
magofu ya kudumu."[e]

14 Nimesikia habari kutoka
kwa Yehova,
Mjumbe ametumwa kati ya
mataifa aseme hivi:
"Jikusanyeni pamoja na
mumshambulie;
Jitayarisheni ili kupiga-
na."[f]
15 "Kwa maana tazama! Ni-
mekufanya uwe mdogo
sana kati ya mataifa,
Umedharauliwa kati ya
wanadamu.[g]
16 Mtetemeko uliosababisha
umekudanganya,
Kimbelembele cha moyo
wako,
Ewe unayekaa katika ma-
pango ya jabali,
Unayekaa kwenye kilima
kirefu zaidi.
Ingawa unajenga kiota
chako juu kama tai,
Nitakushusha chini kutoka
huko," asema Yehova.

17 "Na lazima Edomu awe
kitu cha kutisha.[a] Kila mtu
anayepita kando yake atataza-
ma kwa hofu na kupiga
mluzi kwa sababu ya mapigo
yake yote. 18 Kama Sodoma
na Gomora na miji jirani ili-
vyoangamizwa,"[b] Yehova ana-
sema, "hakuna mtu atakaye-
kaa huko, na hakuna mtu ata-
kayeishi huko.[c]
19 "Tazameni! Kama simba
anayetoka kwenye vichaka[d]
vikubwa kando ya Yorda-
ni, mtu fulani atayashambu-
lia malisho yaliyo salama, la-
kini kwa muda mfupi nita-
mfanya Edomu akimbie kuto-
ka nchini. Nami nitaweka juu
ya nchi hiyo yule aliyechagu-
liwa. Kwa maana ni nani aliye
kama mimi, na ni nani ataka-
yenipinga? Ni mchungaji gani
anayeweza kusimama mbele
zangu?[e] 20 Kwa hiyo sikieni,
enyi watu, uamuzi ambao* Ye-
hova amefanya dhidi ya Edo-
mu na mawazo yake dhidi ya
wakaaji wa Temani:[f]

Hakika walio wadogo kati-
ka kundi watakokotwa.
Atayafanya makao yao
yawe ukiwa kwa sababu
yao.[g]
21 Dunia imetetemeka kwa
sauti ya kuanguka kwao.
Kuna kilio kikubwa!
Sauti imesikika mpaka
kwenye Bahari
Nyekundu.[h]
22 Tazameni! Atateremka na
kushuka kwa ghafla
kama tai,[i]

SURA YA 49
a Oba 6, 9
b Mal 1:3, 4
c Yer 25:27, 28; Omb 4:21; Oba 16
d Isa 34:6; Isa 63:1; Yer 49:22; Amo 1:12
e Oba 18; Mal 1:3
f Oba 1
g Oba 2-4

Safu ya 2
a Yer 49:13
b Mwa 19:24, 25
c Isa 34:6, 10
d Yer 4:7
e Zb 76:7; Yer 50:44-46; Nah 1:6
f Oba 9
g Mal 1:4
h 1Fa 9:26
i Yer 4:13

49:20 *Au "shauri ambalo."

Naye atanyoosha mabawa
yake juu ya Bosra.[a]
Siku hiyo moyo wa mashu-
jaa wa Edomu
Utakuwa kama moyo wa
mwanamke anayezaa."
23 Kuhusu Damasko:[b]
"Hamathi[c] na Arpadi wa-
meaibishwa,
Kwa maana wamesikia ha-
bari mbaya.
Wanayeyuka kwa woga.
Kuna msukosuko baharini
ambao hauwezi kutuli-
zwa.
24 Damasko amekufa moyo.
Amegeuka ili kukimbia, la-
kini ameshikwa na hofu.
Amepatwa na taabu na
uchungu,
Kama mwanamke anaye-
zaa.
25 Kwa nini jiji lenye sifa ha-
lijaachwa,
Mji wa furaha?
26 Kwa maana vijana wake
wataanguka katika viwa-
nja vyake vya jiji,
Na wanajeshi wote wa-
taangamia siku hiyo,"
asema Yehova wa maje-
shi.
27 "Nitauwasha moto ukuta
wa Damasko,
Nao utaiteketeza kabisa
minara yenye ngome ya
Ben-hadadi."[d]

28 Kuhusu Kedari[e] na falme
za Hasori, ambazo Mfalme Ne-
bukadneza* wa Babiloni alizi-
shambulia na kuzishinda, Ye-
hova anasema hivi:

"Inukeni, pandeni mwende
Kedari,
Na muwaangamize wana
wa Mashariki.
29 Mahema yao na mifugo
yao itachukuliwa,
Vitambaa vyao vya mahe-
ma na mali zao zote.
Ngamia wao watachuku-
liwa,
Nao watawalilia, 'Kuna
hofu kila mahali!'"
30 "Kimbieni, nendeni mbali
sana!
Nendeni mkae katika sehe-
mu za chini zenye kina,
enyi wakaaji wa Hasori,"
asema Yehova.
"Kwa maana Mfalme Ne-
bukadneza* wa Babiloni
ametunga mbinu dhidi
yenu,
Naye amefanya mpango
wa kuwashambulia."
31 "Inukeni, shambulieni tai-
fa lililo na amani,
Linalokaa kwa usalama!"
asema Yehova.
"Halina milango wala ma-
komeo; wanaishi peke
yao.
32 Ngamia wao wataporwa,
Na mifugo yao mingi itaku-
wa nyara.
Nitawatawanya kwa kila
upepo,*
Wale ambao wananyoa
nywele pembeni mwa
vichwa vyao,[a]
Nami nitaleta msiba wao
kutoka kila upande,"
asema Yehova.
33 "Na Hasori atakuwa pango
la mbwa mwitu,
Ukiwa wa kudumu.
Hakuna mtu atakayekaa
huko,

SURA YA 49
a Yer 48:40; Yer 49:13
b Isa 17:1; Amo 1:3
c Hes 13:21; 2Fa 17:24; Zek 9:1, 2
d Amo 1:4
e Mwa 25:13; Isa 42:11; Isa 60:7; Eze 27:21

Safu ya 2
a Yer 9:25, 26; Yer 25:17, 23

49:28, 30 *Tnn., "Nebukadreza," njia nyingine ya kuandika jina hili.

49:32 *Au "kila upande."

Na hakuna mtu atakayei-
shi ndani yake."
34 Hili ndilo neno la Yeho-
va lililomjia nabii Yeremia ku-
husu Elamu[a] mwanzoni mwa
utawala wa Mfalme Sedekia[b]
wa Yuda: 35 "Yehova wa ma-
jeshi anasema hivi: 'Ninauvu-
nja upinde wa Elamu,[c] chanzo
cha* nguvu zao. 36 Nitaleta
juu ya Elamu zile pepo nne ku-
toka kwenye miisho minne ya
mbingu, nami nitawatawanya
kwenye pepo hizi zote. Haku-
na taifa ambako watu wa Ela-
mu waliotawanywa hawatae-
nda.'"
37 "Nitawavunjavunja Wae-
lamu mbele ya maadui wao
na mbele ya wale wanaota-
ka kuwaua; nami nitawaletea
msiba, hasira yangu inayo-
waka," asema Yehova. "Nami
nitautuma upanga uwafuate
mpaka nitakapowaangamiza
kabisa."
38 "Nami nitaweka kiti cha-
ngu cha ufalme huko Ela-
mu,[d] na huko nitamwangami-
za mfalme na wakuu," asema
Yehova.
39 "Lakini siku za mwisho,
nitawakusanya watu wa Elamu
waliotekwa," asema Yehova.

50 Neno ambalo Yehova
alisema kuhusu Babilo-
ni,[e] kuhusu nchi ya Wakalda-
yo, kupitia nabii Yeremia:
2 "Semeni jambo hili kati ya mataifa na mlitangaze.
Inueni ishara* na mlitangaze.
Msifiche jambo lolote!
Semeni, 'Babiloni ametekwa.[f]
Beli ameaibishwa.[g]
Merodaki ameshikwa na hofu.
Sanamu zake zimeaibishwa.
Sanamu zake zinazochukiza* zimeshikwa na hofu.'
3 Kwa maana taifa limemshambulia kutoka kaskazini.[a]
Linaifanya nchi yake kuwa kitu cha kutisha;
Hakuna mtu anayekaa ndani yake.
Mwanadamu na pia mnyama wamekimbia;
Wameenda zao."
4 "Siku hizo na wakati
huo," asema Yehova, "watu wa
Israeli na watu wa Yuda wa-
takuja pamoja.[b] Watatembea
wakilia,[c] na pamoja wata-
mtafuta Yehova Mungu wao.[d]
5 Watauliza njia ya kwenda
Sayuni, nyuso zao zikiwa zi-
meelekezwa upande huo,[e] wa-
kisema, 'Njooni, tujiunge na
Yehova katika agano la mi-
lele ambalo halitasahauli-
wa.'[f] 6 Watu wangu wame-
kuwa kundi la kondoo walio-
potea.[g] Wachungaji wao we-
nyewe waliwafanya wapotee.[h]
Waliwapeleka kwenye milima,
wakitangatanga kutoka mli-
ma mpaka kilima. Wamepa-
sahau mahali pao pa kupu-
mzika. 7 Wale wote wanao-
wapata wamewanyafua,[i] na
maadui wao wamesema, 'Ha-
tuna hatia, kwa sababu wali-
mtendea dhambi Yehova,
walimtendea dhambi Yeho-
va ambaye ni makao ya
uadilifu na tumaini la mababu
zao.'"

49:35 *Tnn., "mwanzo wa." 50:2 *Au "nguzo ya ishara."

50:2 *Huenda neno la Kiebrania linahusiana na neno "mavi," nalo hutumiwa kuonyesha dharau.

SURA YA 49
a Mwa 10:22; Isa 21:2; Yer 25:17, 25; Eze 32:24; Da 8:2; Mdo 2:8, 9
b 2Fa 24:18
c Isa 22:6
d Yer 25:17, 25

SURA YA 50
e Isa 13:1
f Yer 51:8; Ufu 14:8
g Isa 46:1; Yer 51:44

Safu ya 2
a Isa 13:17; Yer 51:11, 48
b Isa 11:12; Yer 3:18; Ho 1:11
c Yer 31:8, 9
d Ho 3:5
e Isa 35:10
f Yer 31:31
g Isa 53:6
h Yer 10:21; Yer 23:2; Eze 34:2, 6
i Zb 79:6, 7

8 “Kimbieni kutoka Babiloni,
Tokeni katika nchi ya Wakaldayo,[a]
Na muwe kama wanyama wanaolitangulia kundi.
9 Kwa maana sasa ninaamsha na kuleta dhidi ya Babiloni
Kusanyiko la mataifa makubwa kutoka katika nchi ya kaskazini.[b]
Watamshambulia wakiwa wamejipanga kivita;
Kutoka hapo atatekwa.
Mishale yao ni kama ya shujaa
Inayosababisha wazazi wafiwe na watoto;[c]
Hairudi bila matokeo.
10 Ukaldayo itakuwa nyara.[d]
Wale wote wanaochukua nyara kutoka kwake watashiba kabisa,”[e] asema Yehova.
11 “Kwa maana mliendelea kushangilia,[f] mliendelea kufurahi
Mlipokuwa mkiupora urithi wangu mwenyewe.[g]
Kwa maana mliendelea kukanyagakanyaga kama ndama jike kwenye nyasi,
Nanyi mkaendelea kulia kama farasi dume.
12 Mama yenu ameaibishwa.[h]
Yule aliyewazaa amekata tamaa.
Tazameni! Yeye ndiye mdogo zaidi kati ya mataifa,
Nyika isiyo na maji na ambayo ni jangwa.[i]
13 Kwa sababu ya ghadhabu ya Yehova hatakaliwa;[j]
Atakuwa ukiwa kabisa.[k]
Yeyote anayepita kando ya Babiloni atatazama kwa hofu
Na kupiga mluzi kwa sababu ya mapigo yake yote.[a]
14 Mshambulieni Babiloni mkiwa mmejipanga kivita kila upande,
Ninyi nyote mnaoupinda* upinde.
Mpigeni mishale, msiuache mshale wowote,[b]
Kwa maana amemtendea dhambi Yehova.[c]
15 Mpigieni kelele za vita kila upande.
Amejisalimisha.*
Nguzo zake zimeanguka, kuta zake zimebomolewa,[d]
Kwa maana ni kisasi cha Yehova.[e]
Jilipizieni kisasi dhidi yake.
Mtendeeni kama alivyotenda.[f]
16 Mkatilieni mbali mpandaji wa mbegu kutoka Babiloni
Na yule anayebeba mundu wakati wa mavuno.[g]
Kwa sababu ya upanga ulio katili, kila mtu atarudi kwa watu wake mwenyewe,
Kila mtu atakimbilia nchi yake mwenyewe.[h]

17 “Watu wa Israeli ni kondoo[i] waliotawanyika. Simba wamewatawanya.[j] Kwanza mfalme wa Ashuru aliwanyafua;[k] kisha Mfalme Nebukadneza* wa Babiloni akaguguna mifupa yao.[l]
18 Kwa hiyo Yehova wa majeshi, Mungu wa

---

50:14 * Tnn., “mnaoukanyaga.” 50:15 * Tnn., “Amempa mkono wake.” 50:17 * Tnn., “Nebukadreza,” njia nyingine ya kuandika jina hili.

SURA YA 50
a Isa 48:20; Yer 51:6, 45; Zek 2:7; 2Ko 6:17; Ufu 18:2, 4
b Isa 21:2; Yer 51:11, 27, 28, 48; Da 5:28, 30
c Isa 13:17, 18
d Yer 25:12; Yer 27:6, 7
e Ufu 17:16
f Omb 1:21
g Isa 14:4-6; Isa 47:6; Yer 30:16
h Isa 47:8
i Isa 13:20, 21
j Zek 1:15
k Yer 25:12

Safu ya 2
a Yer 51:37
b Isa 13:18; Yer 51:11
c Yer 51:35, 36
d Yer 51:58
e Yer 51:6, 11
f Zb 137:8; Ufu 18:6
g Yer 51:23
h Isa 13:14; Yer 51:9
i Yer 23:1; Yer 50:6; Eze 34:5
j Yer 2:15
k 2Fa 17:6; Isa 8:7
l 2Fa 25:1; 2Nya 36:17; Yer 4:7

Israeli, anasema hivi: 'Nitamtendea mfalme wa Babiloni na nchi yake kama nilivyomtendea mfalme wa Ashuru.[a]
19 Nami nitamrudisha Israeli kwenye malisho yake,[b] naye atalisha juu ya Karmeli na juu ya Bashani,[c] naye atashiba kwenye milima ya Efraimu[d] na ya Gileadi.'"[e]

20 "Siku hizo na wakati huo," asema Yehova,
"Hatia ya Israeli itatafutwa,
Lakini hakutakuwa na hatia yoyote,
Na dhambi za Yuda hazitapatikana,
Kwa maana nitawasamehe wale nitakaowaacha wabaki."[f]
21 "Panda ukashambulie nchi ya Merathaimu na wakaaji wa Pekodi.[g]
Acha wauawe na kuangamizwa* kabisa," asema Yehova.
"Fanya yote niliyokuamuru.
22 Kuna sauti ya vita nchini,
Msiba mkubwa.
23 Jinsi nyundo ya chuma ya dunia yote ilivyokatwa na kuvunjwa![h]
Jinsi ambavyo Babiloni amekuwa kitu cha kutisha kati ya mataifa![i]
24 Nimekutegea mtego, nawe umenaswa, Ee Babiloni,
Nawe hukujua.
Ulipatikana na kukamatwa,[j]
Kwa maana ulimpinga Yehova.
25 Yehova amefungua ghala lake,
Naye anatoa silaha za ghadhabu yake.[a]
Kwa maana Bwana Mwenye Enzi Kuu, Yehova wa majeshi, ana kazi
Katika nchi ya Wakaldayo.
26 Mshambulieni kutoka sehemu za mbali.[b]
Fungueni maghala yake.[c]
Mrundikeni kama marundo ya nafaka.
Mwangamizeni kabisa.[d]
Naye asiwe na mtu yeyote anayebaki.
27 Waueni ng'ombe dume wake wote wachanga;[e]
Na washuke kwenda machinjioni.
Ole wao, kwa maana siku yao imefika,
Wakati wao wa kuadhibiwa!*
28 Kuna sauti ya wale wanaokimbia,
Wale wanaoponyoka kutoka nchi ya Babiloni,
Ili kutangaza katika Sayuni kisasi cha Yehova Mungu wetu,
Kisasi kwa ajili ya hekalu lake.[f]
29 Waiteni wapiga-mishale dhidi ya Babiloni,
Wote wanaoupinda* upinde.[g]
Pigeni kambi kumzunguka; msiache yeyote aponyoke.
Mlipeni kulingana na matendo yake.[h]
Mtendeeni kama alivyotenda,[i]
Kwa maana ametenda kwa kiburi dhidi ya Yehova,
Dhidi ya Mtakatifu wa Israeli.[j]

50:21 *Au "uwaangamize."

50:27 *Au "kuwajibishwa." 50:29 *Tnn., "wanaoukanyaga."

SURA YA 50
a 2Fa 19:35 Isa 14:25 Sef 2:13
b Isa 11:16 Isa 65:10 Yer 23:3 Yer 33:7 Eze 34:14 Mik 2:12
c Mik 7:14
d Yer 31:6
e Oba 19
f Isa 44:22 Yer 31:34 Mik 7:19
g Eze 23:22, 23
h Isa 14:5, 6 Yer 51:20
i Yer 51:41 Ufu 18:15, 16
j Yer 51:31 Da 5:30 Ufu 18:8

Safu ya 2
a Isa 13:5 Yer 51:11
b Yer 51:27
c Yer 50:10
d Isa 14:22, 23
e Isa 34:6, 7 Eze 39:18
f Zb 94:1 Yer 51:11
g Yer 50:14
h Zb 137:8 Yer 51:56
i Omb 3:64 Ufu 18:6
j Isa 14:13

30 Basi vijana wake wataanguka katika viwanja vyake vya jiji,[a]
Na wanajeshi wake wote wataangamia* siku hiyo," asema Yehova.
31 "Tazama! Niko dhidi yako,[b] ewe mkaidi,"[c] asema Bwana Mwenye Enzi Kuu, Yehova wa majeshi,
"Kwa maana lazima siku yako itakuja, wakati ambapo nitakufanya uwajibike.*
32 Wewe, ewe mkaidi, utajikwaa na kuanguka,
Hakutakuwa na mtu wa kukuinua.[d]
Nami nitayawasha moto majiji yako,
Nao utateketeza kabisa kila kitu kinachokuzunguka."
33 Yehova wa majeshi anasema hivi:
"Watu wa Israeli na Yuda wamekandamizwa,
Na wale wote wanaowachukua mateka wamewazuilia.[e]
Wamekataa kuwaachilia waende.[f]
34 Lakini Mkombozi wao ana nguvu.[g]
Yehova wa majeshi ndilo jina lake.[h]
Bila shaka atatetea kesi yao,[i]
Ili kuipumzisha nchi[j]
Na kuwafadhaisha wakaaji wa Babiloni."[k]
35 "Kuna upanga dhidi ya Wakaldayo," asema Yehova,
"Dhidi ya wakaaji wa Babiloni na dhidi ya wakuu wake na dhidi ya watu wake wenye hekima.[a]
36 Kuna upanga dhidi ya wale wanaoongea maneno matupu,* nao watatenda kipumbavu.
Kuna upanga dhidi ya mashujaa wake, nao watashikwa na hofu.[b]
37 Kuna upanga dhidi ya farasi wao na magari yao ya vita,
Na dhidi ya watu wa mataifa mbalimbali waliochangamana nao,
Nao watakuwa kama wanawake.[c]
Kuna upanga dhidi ya hazina zake, nazo zitaporwa.[d]
38 Kuna uharibifu dhidi ya maji yake, nayo yatakaushwa.[e]
Kwa maana ni nchi ya sanamu za kuchongwa,[f]
Na kwa sababu ya maono yao yanayotisha wanaendelea kutenda kiwazimu.
39 Kwa hiyo, viumbe wa jangwani watakaa pamoja na wanyama wanaopiga mayowe,
Na mbuni watakaa ndani yake.[g]
Hakutakuwa na wakaaji tena ndani yake,
Wala watu hawataishi humo kwa vizazi vyote."[h]
40 "Kama Mungu alivyoangamiza Sodoma na Gomora[i] na miji jirani,"[j] asema Yehova, "hakuna mtu atakayekaa huko, na hakuna mtu atakayeishi huko.[k]

50:30 *Tnn., "watanyamazishwa."
50:31 *Au "wakati ambao nitakuadhibu."
50:36 *Au "manabii wa uwongo."

SURA YA 50
a Isa 13:17, 18
b Yer 51:25
c Isa 14:13; Da 4:30
d Yer 51:26
e Isa 47:6
f Isa 14:17
g Isa 41:14; Ufu 18:8
h Isa 47:4
i Omb 3:59
j Isa 14:3, 4
k Yer 51:24

Safu ya 2
a Isa 47:13; Yer 51:57; Da 5:7
b Yer 51:30
c Isa 13:8
d Isa 45:3
e Isa 44:27; Yer 51:36, 37; Ufu 16:12
f Isa 46:1; Yer 51:44, 52; Da 5:1, 4
g Isa 13:20, 21; Yer 51:37; Ufu 18:2
h Yer 25:12; Yer 51:43, 64
i Isa 13:19
j Mwa 19:24, 25; Yud 7
k Yer 51:26

41 Tazama! Watu wanakuja
kutoka kaskazini;
Taifa kubwa na wafalme
wakuu[a] watainuliwa
Kutoka sehemu za mbali
zaidi za dunia.[b]
42 Wanatumia upinde na
mkuki.[c]
Ni wakatili na hawataonye-
sha rehema.[d]
Sauti yao ni kama bahari
inayovuma,[e]
Wakiwa wamepanda farasi
wao.
Wamejipanga kivita kama
mtu mmoja dhidi yako,
ewe binti ya Babiloni.[f]
43 Mfalme wa Babiloni ame-
sikia habari kuwahusu,[g]
Na mikono yake imelegea.[h]
Amepata maumivu,
Uchungu kama wa mwana-
mke anayezaa.

44 “Tazama! Kama simba
anayetoka kwenye vichaka vi-
kubwa kando ya Yordani, mtu
fulani atayashambulia mali-
sho yaliyo salama, lakini kwa
muda mfupi nitawafanya Wae-
domu wakimbie kutoka nchi-
ni. Nami nitaweka juu ya
nchi hiyo yule aliyechaguli-
wa.[i] Kwa maana ni nani aliye
kama mimi, na ni nani ataka-
yenipinga? Ni mchungaji gani
anayeweza kusimama mbele
zangu?[j] 45 Kwa hiyo sikieni,
enyi watu, uamuzi ambao* Ye-
hova amefanya dhidi ya Babi-
loni[k] na mawazo yake dhidi ya
nchi ya Wakaldayo.

Hakika walio wadogo kati-
ka kundi watakokotwa.
Atayafanya makao yao ya-
baki ukiwa kwa sababu
yao.[l]

50:45 *Au “shauri ambalo.”

46 Sauti ya kutekwa kwa Ba-
biloni itafanya dunia
itetemeke,
Na kilio kitasikika kati ya
mataifa.”[a]

51 Yehova anasema hivi:
“Tazameni, ninaleta
upepo unaoharibu
Dhidi ya Babiloni[b] na
dhidi ya wakaaji wa
Leb-kamai.*
2 Nitawatuma wapepetaji
Babiloni,
Nao watampepeta na kui-
fanya nchi yake kuwa
tupu;
Watamshambulia kutoka
pande zote siku ya
msiba.[c]
3 Anayepiga mishale asiupi-
nde* upinde wake.
Na yeyote asisimame aki-
wa amevaa koti lake la
vita.
Msiwahurumie vijana
wake.[d]
Angamizeni jeshi lake lote.
4 Nao watauawa katika nchi
ya Wakaldayo,
Wakiwa wamechomwa kwa
silaha katika barabara
zake.[e]
5 Kwa maana Mungu wa
Israeli na Yuda, Yehova
wa majeshi, hajawaacha
wakiwa wajane.[f]
Lakini nchi yao* imejaa
hatia machoni pa Mtaka-
tifu wa Israeli.
6 Kimbieni kutoka Babiloni,
Kimbieni ili mwokoe uhai
wenu.*[g]
Msiangamie kwa sababu
ya kosa lake.

51:1 *Inaonekana hili ni jina la siri la Ukaldayo. 51:3 *Tnn., “asiukanyage.” 51:5 *Yaani, nchi ya Wakaldayo. 51:6 *Au “nafsi yenu.”

SURA YA 50
a Isa 45:1
Yer 51:11
Yer 51:27, 28
b Isa 13:5, 17
c Yer 50:9
d Zb 137:8
Isa 13:17, 18
e Yer 51:42
f Yer 51:27
g Yer 51:31
h Da 5:6
i Isa 41:25
j Yer 49:19-21
k Yer 51:11
l Isa 13:1, 20
Yer 51:43

Safu ya 2
a Ufu 18:9

SURA YA 51
b Yer 50:9
c Yer 50:14, 29
d Isa 13:17, 18
Yer 50:30
e Isa 13:15
f Zb 94:14
Isa 44:21
Yer 46:28
Zek 2:12
g Yer 50:8
Zek 2:7
Ufu 18:4

Kwa maana ni wakati wa
kisasi cha Yehova.
Anamlipa kulingana na
matendo yake.[a]
7 Babiloni amekuwa kikombe cha dhahabu
mkononi mwa Yehova;
Aliilewesha dunia yote.
Mataifa yamekunywa divai
yake;[b]
Ndiyo sababu mataifa yameshikwa na wazimu.[c]
8 Babiloni ameanguka ghafla, naye amevunjika.[d]
Mwombolezeeni![e]
Leteni zeri kwa ajili ya
maumivu yake; labda
atapona."
9 "Tulijaribu kumponya Babiloni, lakini hakupona.
Mwacheni, twendeni kila
mmoja kwenye nchi
yake.[f]
Kwa maana hukumu yake
imefika mbinguni;
Iko juu kama mawingu.[g]
10 Yehova ametutendea
haki.[h]
Njooni, tusimulie katika
Sayuni kazi ya Yehova
Mungu wetu."[i]
11 "Isugueni mishale;[j] chukueni ngao za mviringo.*
Yehova ameichochea roho
ya wafalme wa Wamedi,[k]
Kwa sababu anakusudia
kuiangamiza Babiloni.
Kwa maana hiki ndicho kisasi cha Yehova, kisasi
kwa ajili ya hekalu lake.
12 Inueni ishara*[l] dhidi ya
kuta za Babiloni.
Imarisheni ulinzi, wekeni
walinzi.
Watayarisheni wale wanaovizia.

Kwa maana Yehova ametunga mbinu,
Naye atatekeleza alichoahidi dhidi ya wakaaji wa
Babiloni."[a]
13 "Ewe mwanamke unayekaa juu ya maji mengi,[b]
Mwenye hazina nyingi,[c]
Mwisho wako umefika, kikomo* chako cha kupata
faida.[d]
14 Yehova wa majeshi ameapa kwa nafsi yake,
'Nitakujaza wanaume wengi kama nzige,
Nao watapiga kelele za
ushindi juu yako.'[e]
15 Yeye ndiye Muumba wa
dunia kwa nguvu zake,
Yule aliyeiimarisha ardhi
inayozaa kwa hekima
yake[f]
Na aliyezitandaza mbingu
kwa uelewaji wake.[g]
16 Anapofanya sauti yake isikike,
Maji yaliyo mbinguni huwa
na msukosuko,
Naye huyafanya mawingu
yapande* kutoka kwenye
miisho ya dunia.
Hutengeneza radi# kwa
ajili ya mvua,
Naye huutoa upepo katika
maghala yake.[h]
17 Kila mtu anatenda bila kutumia akili na bila ujuzi.
Kila fundi wa chuma ataaibishwa kwa sababu ya
sanamu ya kuchongwa;[i]
Kwa maana sanamu yake
ya chuma* ni uwongo,
Nazo hazina roho# ndani
yake.[j]

SURA YA 51
a Yer 25:12, 14; Yer 50:15
b Ufu 17:1, 2; Ufu 18:3
c Yer 25:15, 16
d Isa 21:9; Isa 47:9; Ufu 14:8
e Ufu 18:2, 9
f Isa 13:14
g Ufu 18:4, 5
h Mik 7:9
i Yer 50:28
j Yer 50:14
k Isa 13:17; Isa 45:1
l Isa 13:2

Safu ya 2
a Ufu 17:17
b Ufu 17:1, 15
c Isa 45:3; Yer 50:37
d Hab 2:9; Ufu 18:11, 12; Ufu 18:19
e Yer 50:15
f Zb 93:1; Zb 104:24
g Zb 136:5; Met 3:19; Isa 40:22; Yer 10:12-16
h Zb 135:7
i Isa 44:11
j Hab 2:19

51:11 *Au labda, "jazeni podo." 51:12 *Au "nguzo ya ishara."

51:13 *Tnn., "kipimo." 51:16 *Au "huufanya mvuke upande." #Au labda, "malango." 51:17 *Au "sanamu yake ya kuyeyushwa." #Au "pumzi."

**18** Sanamu hizo ni udanga-
nyifu,*[a] kazi ya mzaha.
Siku yao ya hukumu itaka-
pofika, zitaangamia.
**19** Fungu la Yakobo si kama
vitu hivyo,
Kwa maana Yeye ndiye ali-
yeumba kila kitu,
Hata fimbo ya urithi
wake.[b]
Yehova wa majeshi ndilo
jina lake."[c]
**20** "Wewe ni rungu langu la
vita, silaha ya vita,
Kwa maana nitakutumia
kuyavunjavunja mataifa.
Nitakutumia kuziangamiza
falme.
**21** Nitakutumia kumvunjavu-
nja farasi na mpandaji
wake.
Nitakutumia kulivunjavu-
nja gari la vita na
mwendeshaji wake.
**22** Nitakutumia kumvunjavu-
nja mwanamume na
mwanamke.
Nitakutumia kumvunjavu-
nja mzee na mvulana.
Nitakutumia kumvunjavu-
nja mwanamume na
mwanamke kijana.
**23** Nitakutumia kumvunjavu-
nja mchungaji na mifugo
yake.
Nitakutumia kumvunjavu-
nja mkulima na kundi
lake la wanyama.
Nitakutumia kuwavunja-
vunja magavana na
watawala wasaidizi.
**24** Nami nitamlipa Babiloni
na wakaaji wote wa Ukal-
dayo
Kwa sababu ya uovu wote
ambao wametenda huko
Sayuni mbele ya macho
yenu,"[a] asema Yehova.
**25** "Tazama, niko dhidi
yako,[b] ewe mlima wa
uharibifu," asema
Yehova,
"Wewe unayeiharibu dunia
yote.[c]
Nitaunyoosha mkono wa-
ngu dhidi yako na
kukubingirisha kutoka
kwenye majabali
Na kukufanya uwe mlima
ulioteketezwa kabisa."
**26** "Watu hawatachukua ku-
toka kwako jiwe la
pembeni wala jiwe la
msingi,
Kwa sababu utabaki ukiwa
milele,"[d] asema Yehova.
**27** "Inueni ishara* katika
nchi.[e]
Pigeni pembe kati ya ma-
taifa.
Wekeni# mataifa ya ku-
mshambulia.
Iteni dhidi yake falme za
Ararati,[f] Mini, na Ashke-
nazi.[g]
Wekeni juu yake ofisa
mwandikishaji.
Wafanyeni farasi waje
kama nzige wenye miiba.
**28** Wekeni# mataifa ya ku-
mshambulia,
Wafalme wa Umedi,[h] ma-
gavana wake na
watawala wake wote wa-
saidizi
Na nchi zote wanazozita-
wala.
**29** Nayo dunia itatetemeka
na kutikisika,
Kwa maana mawazo ya Ye-
hova dhidi ya Babiloni
yatatekelezwa

**51:18** * Au "ubatili."

**51:27** * Au "nguzo ya ishara." **51:27, 28** # Tnn., "Takaseni."

SURA YA 51
a Isa 41:29; Yer 14:22
b Kum 32:9
c Isa 47:4

Safu ya 2
a Zb 137:8
b Yer 50:31
c Yer 25:9
d Yer 50:13, 40; Ufu 18:21
e Isa 13:2; Yer 51:12
f Mwa 8:4
g Mwa 10:2, 3; Yer 50:41
h Isa 13:17; Da 5:30, 31

Ili kuifanya nchi ya Babiloni kuwa kitu cha kutisha,
bila mkaaji.[a]
30 Mashujaa wa Babiloni wameacha kupigana.
Wanaketi kwenye ngome zao.
Nguvu zao zimekwisha.[b]
Wamekuwa kama wanawake.[c]
Nyumba zake zimewashwa moto.
Makomeo yake yamevunjwa.[d]
31 Mleta habari mmoja anakimbia kukutana na mleta habari mwingine,
Na mjumbe mmoja kukutana na mjumbe mwingine,
Ili kumjulisha mfalme wa Babiloni kwamba jiji lake limetekwa kila upande,[e]
32 Kwamba vivuko vimetekwa,[f]
Kwamba mashua za mafunjo zimeteketezwa kwa moto,
Na kwamba wanajeshi wana hofu."

33 Kwa maana Yehova wa majeshi, Mungu wa Israeli, anasema hivi:
"Binti ya Babiloni ni kama uwanja wa kupuria.
Ni wakati wa kumkanyagia chini awe mgumu.
Hivi karibuni wakati wake wa mavuno utafika."
34 "Mfalme Nebukadneza* wa Babiloni ameninyafua;[g]
Amenivuruga.
Ameniweka chini kama chombo kitupu.
Amenimeza kama nyoka mkubwa;[h]
Amelijaza tumbo lake kwa vitu vyangu vizuri.
Amenioshea mbali.
35 'Babiloni na alipizwe kwa sababu ya ukatili niliotendewa mimi na mwili wangu!' asema mkaaji wa Sayuni.[a]
'Na wakaaji wa Ukaldayo na walipizwe kwa sababu ya damu yangu!' asema Yerusalemu."
36 Kwa hiyo Yehova anasema hivi:
"Ninaitetea kesi yako,[b]
Nami nitakulipizia kisasi.[c]
Nitaikausha bahari yake na kuvikausha visima vyake.[d]
37 Na Babiloni atakuwa marundo ya mawe,[e]
Pango la mbwa mwitu,[f]
Kitu cha kutisha na kitu cha kupigiwa mluzi,
Bila mkaaji.[g]
38 Wote pamoja watanguruma kama wanasimba.*
Watanguruma kama watoto wa simba."
39 "Watakapokuwa wamesisimka, nitaandaa karamu yao na kuwalewesha,
Ili wafurahi;[h]
Kisha watalala usingizi wa kudumu,
Nao hawataamka kutoka katika usingizi huo,"[i] asema Yehova.
40 "Nitawashusha chini kama wanakondoo kwenda machinjioni,
Kama kondoo dume pamoja na mbuzi."
41 "Jinsi Sheshaki* alivyotekwa,[j]

SURA YA 51
a Isa 13:13, 19; Yer 50:13; Yer 50:39, 40
b Isa 13:7
c Yer 50:37
d Zb 107:16; Isa 45:2
e Isa 47:11; Yer 50:24, 43
f Isa 44:27; Yer 50:38; Ufu 16:12
g 2Nya 36:17, 18; Yer 50:17
h Yer 51:44

Safu ya 2
a Zb 137:8; Yer 50:29
b Yer 50:34
c Kum 32:35
d Isa 44:27; Yer 50:38
e Yer 25:12; Yer 50:15
f Isa 13:19, 22
g Yer 50:13, 39
h Da 5:1, 4
i Yer 25:17, 27; Yer 51:57
j Yer 25:17, 26

51:34 * Tnn., "Nebukadreza," njia nyingine ya kuandika jina hili.

51:38 * Au "wanasimba wenye manyoya marefu shingoni." 51:41 * Inaonekana hili ni jina la siri la Babeli (Babiloni).

Jinsi Sifa ya dunia yote ilivyokamatwa![a]
Jinsi ambavyo Babiloni amekuwa kitu cha kutisha kati ya mataifa!
42 Bahari imekuja juu ya Babiloni.
Mawimbi yake mengi yamemfunika.
43 Majiji yake yamekuwa kitu cha kutisha, nchi isiyo na maji na jangwa.
Nchi ambayo hakuna mtu atakayeishi wala kupitia humo.[b]
44 Nitamkazia fikira Beli[c] huko Babiloni,
Nami nitatoa kinywani mwake kile alichomeza.[d]
Mataifa hayatamiminika kwake tena.
Na ukuta wa Babiloni utaanguka.[e]
45 Tokeni kati yake, watu wangu![f]
Kimbieni ili mwokoe uhai wenu*[g] kutoka kwa hasira ya Yehova inayowaka![h]
46 Msife moyo wala msiogope kwa sababu ya habari itakayosikiwa nchini.
Katika mwaka mmoja habari itakuja,
Na mwaka unaofuata habari nyingine,
Kuhusu ukatili nchini na kuhusu mtawala akimshambulia mtawala mwingine.
47 Kwa hiyo tazama! siku zinakuja
Nitakapozikazia fikira sanamu za kuchongwa za Babiloni.
Nchi yake yote itaaibishwa,
Na watu wake wote waliouawa wataanguka ndani yake.[a]
48 Mbingu na dunia na vyote vilivyomo
Vitapiga vigelegele vya shangwe kwa sababu ya Babiloni,[b]
Kwa maana waangamizaji watamvamia kutoka kaskazini,"[c] asema Yehova.
49 "Babiloni hakusababisha tu kuuawa kwa Waisraeli walioanguka[d]
Bali pia huko Babiloni watu waliouawa wa dunia yote wameanguka.
50 Ninyi mnaoponyoka upanga, endeleeni kupiga mwendo, msisimame tuli![e]
Mkumbukeni Yehova kutoka mbali,
Yerusalemu na aingie moyoni mwenu."[f]
51 "Tumeaibishwa, kwa maana tumesikia dhihaka.
Nyuso zetu zimefunikwa kwa fedheha,
Kwa maana watu wa nchi ya kigeni* wameshambulia mahali patakatifu pa nyumba ya Yehova."[g]
52 "Kwa hiyo tazameni! siku zinakuja," asema Yehova,
"Nitakapozikazia fikira sanamu zake za kuchongwa,
Na katika nchi yake yote waliojeruhiwa watalia kwa maumivu."[h]
53 "Hata Babiloni akipanda juu mbinguni,[i]
Hata akiimarisha ngome zake ndefu,
Watakaomwangamiza wa-

51:45 * Au "nafsi zenu."

51:51 * Au "wageni."

SURA YA 51
a Isa 13:19 Yer 49:25 Da 4:30
b Isa 13:1, 20 Yer 50:39
c Isa 46:1 Yer 50:2
d 2Nya 36:7 Ezr 1:7 Yer 51:34 Da 1:1, 2
e Yer 51:58
f Isa 48:20 Ufu 18:4
g Yer 51:6 Zek 2:7
h Isa 13:13

Safu ya 2
a Isa 13:15 Da 5:30
b Isa 44:23 Isa 48:20 Isa 49:13 Ufu 18:20
c Yer 50:3 Yer 50:41
d Yer 50:17 Yer 51:24
e Yer 50:8 Ufu 18:4
f Ezr 1:3 Zb 137:5
g Zb 79:1 Omb 1:10
h Isa 13:15
i Isa 14:13 Da 4:30

takuja kutoka kwangu,”[a]
asema Yehova.
54 “Sikilizeni! Kuna kilio kikubwa kutoka Babiloni,[b]
Sauti ya msiba mkubwa kutoka nchi ya Wakaldayo,[c]
55 Kwa maana Yehova analiangamiza Babiloni,
Atainyamazisha sauti yake kubwa,
Na mawimbi yao yatavuma kama maji mengi.
Kelele ya sauti yao itasikika.
56 Kwa maana mwangamizaji ataishambulia Babiloni;[d]
Mashujaa wake watakamatwa,[e]
Pinde zao zitavunjwavunjwa,
Kwa maana Yehova ni Mungu wa kisasi.[f]
Bila shaka atalipa kisasi.[g]
57 Nitawalewesha wakuu wake na watu wake wenye hekima,[h]
Magavana wake na watawala wake wasaidizi na mashujaa wake,
Nao watalala usingizi wa kudumu,
Nao hawataamka kutoka katika usingizi huo,”[i]
asema Mfalme, ambaye jina lake ni Yehova wa majeshi.
58 Yehova wa majeshi anasema hivi:
“Ingawa ukuta wa Babiloni ni mpana, utabomolewa kabisa,[j]
Na ingawa malango yake ni marefu, yatawashwa moto.
Watu watafanya kazi ya bure;
Mataifa yatajichosha ili tu kuuchochea moto.”[a]

59 Hili ndilo neno amba-
lo nabii Yeremia alimwamu-
ru Seraya mwana wa Ne-
ria[b] mwana wa Mahseya ali-
poenda na Mfalme Sedekia
wa Yuda huko Babiloni kati-
ka mwaka wa nne wa utawala
wake; Seraya alikuwa msima-
mizi wa makao. 60 Yeremia
aliandika katika kitabu kimo-
ja msiba wote ambao ungepa-
ta Babiloni, maneno hayo yote
yaliyoandikwa dhidi ya Ba-
biloni. 61 Isitoshe, Yeremia
akamwambia Seraya: “Utaka-
pofika Babiloni na kuliona jiji
hilo, lazima uyasome kwa sau-
ti kubwa maneno haya yote.
62 Kisha useme, ‘Ee Yehova,
umesema dhidi ya mahali
hapa kwamba pataangamizwa
na kubaki bila mkaaji, mwa-
nadamu au mnyama, na kwa-
mba patabaki ukiwa milele.’[c]
63 Na utakapomaliza kuki-
soma kitabu hiki, utakifunga
kwenye jiwe na kukitupa kati-
kati ya Mto Efrati. 64 Kisha
useme, ‘Hivi ndivyo Babiloni
atakavyozama naye hatainuka
tena kamwe[d] kwa sababu ya
msiba ambao ninamletea; nao
watachoka.’”[e]

Maneno ya Yeremia yamefikia hapa.

52 Sedekia[f] alikuwa na
umri wa miaka 21 ali-
poanza kutawala, naye alita-
wala kwa miaka 11 huko Ye-
rusalemu. Mama yake aliitwa
Hamutali[g] binti ya Yeremia ku-
toka Libna. 2 Aliendelea ku-
tenda maovu machoni pa Ye-
hova, alitenda mambo yote
ambayo Yehoyakimu alite-
nda.[h] 3 Mambo hayo yalitu-
kia Yerusalemu na Yuda kwa

SURA YA 51
a Yer 50:10
b Isa 13:6
c Yer 50:22, 23
d Isa 21:2
e Yer 50:36
f Kum 32:35 Zb 94:1 Isa 34:8 Yer 50:29 Ufu 18:5
g Zb 137:8
h Yer 25:27
i Yer 51:39
j Yer 50:15 Yer 51:44

Safu ya 2
a Hab 2:13
b Yer 32:12 Yer 36:4 Yer 45:1
c Isa 13:1, 20 Isa 14:23 Yer 50:3, 39 Yer 51:29, 37
d Ufu 18:21
e Yer 51:58

SURA YA 52
f 2Fa 24:17-20 2Nya 36:11, 12
g 2Fa 23:31
h 2Fa 24:1 2Nya 36:5

sababu ya hasira ya Yehova,
mpaka alipowatupa mbali ku-
toka machoni pake.[a] Na Sede-
kia akamwasi mfalme wa Ba-
biloni.[b] **4** Katika mwaka wa
tisa wa utawala wa Sedekia,
katika mwezi wa kumi, siku
ya kumi ya mwezi huo, Mfal-
me Nebukadneza* wa Babi-
loni alikuja na jeshi lake
lote kushambulia Yerusale-
mu. Walipiga kambi na kuje-
nga ukuta kulizingira jiji hilo
pande zote.[c] **5** Nao walilizi-
ngira jiji hilo mpaka mwaka
wa 11 wa utawala wa Mfalme
Sedekia.

**6** Katika mwezi wa nne,
siku ya tisa ya mwezi huo,[d]
njaa ilikuwa kali sana jiji-
ni, na watu waliokuwemo ha-
wakuwa na chakula.[e] **7** Mwi-
showe sehemu ya ukuta
wa jiji ikabomolewa, na wana-
jeshi wote wakakimbia kuto-
ka jijini wakati wa usiku ku-
pitia lango lililokuwa kati ya
kuta mbili karibu na busta-
ni ya mfalme, wakati Wakal-
dayo walipokuwa wakilizingi-
ra jiji; nao wakafuata njia ina-
yoelekea Araba.[f] **8** Lakini je-
shi la Wakaldayo likamfuatia
mfalme, nalo likamfikia Sede-
kia[g] katika jangwa tambarare
la Yeriko, na wanajeshi wake
wote wakatawanyika na ku-
mwacha. **9** Kisha wakamka-
mata mfalme na kumpeleka
mpaka kwa mfalme wa Babi-
loni kule Ribla katika nchi ya
Hamathi, naye akamhuku-
mu. **10** Na mfalme wa Babi-
loni akawachinja wana wa Se-
dekia huku Sedekia akitaza-
ma, na pia akawachinja wa-
kuu wote wa Yuda huko Ribla.

**11** Kisha mfalme wa Babilo-
ni akampofusha macho Sede-
kia,[a] akamfunga kwa pingu za
shaba, akampeleka Babiloni,
na kumfunga gerezani mpaka
siku aliyokufa.

**12** Katika mwezi wa tano,
siku ya kumi ya mwezi huo,
yaani, mwaka wa 19 wa uta-
wala wa Mfalme Nebukadne-
za* wa Babiloni, Nebuzarada-
ni mkuu wa walinzi, aliyeku-
wa mhudumu wa mfalme wa
Babiloni, aliingia Yerusale-
mu.[b] **13** Akateketeza kabisa
nyumba ya Yehova,[c] nyumba
ya* mfalme, na nyumba zote
za Yerusalemu; aliteketeza pia
kila nyumba kubwa. **14** Na
jeshi lote la Wakaldayo lililo-
kuwa pamoja na mkuu wa wa-
linzi lilibomoa kuta zilizozu-
nguka Yerusalemu.[d]

**15** Nebuzaradani mkuu wa
walinzi akawapeleka uhami-
shoni baadhi ya watu wa
hali ya chini na watu we-
ngine waliobaki jijini. Pia ali-
wachukua watu waliojisalimi-
sha kwa mfalme wa Babiloni
na pia mafundi stadi walioba-
ki.[e] **16** Lakini Nebuzarada-
ni mkuu wa walinzi aliwaacha
baadhi ya watu maskini kabi-
sa nchini ili watunze masha-
mba ya mizabibu na kufanya
kazi za kulazimishwa.[f]

**17** Pia Wakaldayo walivunja
vipandevipande nguzo za sha-
ba[g] za nyumba ya Yehova na
magari[h] na Bahari ya shaba,[i]
vitu vilivyokuwa katika nyu-
mba ya Yehova, nao wakaipe-
leka shaba yote hiyo Babilo-
ni.[j] **18** Walichukua pia ndoo
za kuondolea majivu, sepe-
tu, mikasi ya kukatia tambi

**SURA YA 52**

*a* Law 26:33; Kum 31:16, 17
*b* 2Nya 36:11, 13; Eze 17:15
*c* Kum 28:52; 2Fa 25:1, 2; Isa 29:3; Yer 39:1; Eze 4:1, 2; Eze 21:21, 22
*d* Yer 39:2
*e* Kum 28:53-57; 2Fa 25:3-7; Isa 3:1; Eze 4:16
*f* Yer 39:4-7
*g* Yer 24:8; Yer 34:21; Yer 37:17; Yer 38:18

**Safu ya 2**

*a* Eze 12:13
*b* 2Fa 25:8-10
*c* 1Fa 9:8; 2Nya 36:17, 19; Zb 74:8; Zb 79:1; Yer 26:18; Omb 2:7; Eze 24:21
*d* Yer 39:8
*e* 2Fa 25:11, 12; Yer 39:9, 10
*f* 2Fa 25:22
*g* 1Fa 7:15, 21
*h* 1Fa 7:27
*i* 1Fa 7:23; 2Nya 4:11-15
*j* 2Fa 25:13-16; Yer 27:19, 22

---

**52:4, 12** * Tnn., “Nebukadreza,” njia nyingine ya kuandika jina hili.

**52:13** * Au “jumba la.”

za taa, mabakuli,[a] vikombe,[b] na vyombo vyote vya shaba vilivyotumiwa katika utumishi wa hekaluni. **19** Mkuu wa walinzi alichukua mabeseni,[c] vyetezo, mabakuli, ndoo za kuondolea majivu, vinara vya taa,[d] vikombe, na mabakuli yaliyotengenezwa kwa dhahabu na fedha halisi.[e] **20** Shaba yote iliyotumiwa kutengeneza zile nguzo mbili, wale ng'ombe dume 12 wa shaba[f] waliokuwa chini ya ile Bahari, na yale magari ambayo Mfalme Sulemani alitengeneza kwa ajili ya nyumba ya Yehova, haingeweza kupimwa uzito.

**21** Kuhusu nguzo, kila nguzo ilikuwa na kimo cha mikono 18,* na kamba ya kupimia yenye urefu wa mikono 12 ingeweza kuizunguka;[g] unene wake ulikuwa upana wa vidole vinne,# na ndani ilikuwa wazi. **22** Na kifuniko cha nguzo kilikuwa cha shaba; na urefu wa kila kifuniko ulikuwa mikono mitano;[h] na wavu pamoja na makomamanga yote yaliyozunguka kifuniko hicho yalitengenezwa kwa shaba. Nguzo ya pili ilifanana na nguzo ya kwanza, pia yale makomamanga. **23** Kulikuwa na makomamanga 96 kandokando; jumla, kulikuwa na makomamanga 100 kuzunguka ule wavu.[i]

**24** Mkuu wa walinzi alimchukua pia Seraya mkuu wa makuhani,[j] Sefania[k] kuhani wa pili, na walinzi watatu wa

**52:21** *Mkono mmoja ulilingana na sentimita 44.5 (inchi 17.5). Angalia Nyongeza B14. #Upana wa kidole ulilingana na sentimita 1.85 (inchi 0.73). Angalia Nyongeza B14.

SURA YA 52
a 1Fa 7:45
b 2Nya 4:19, 22
c 1Fa 7:38
d 1Fa 7:48, 49
e 2Nya 24:14; 2Nya 36:18
f 1Fa 7:23, 25
g 1Fa 7:15-20
h 2Nya 3:15
i 2Nya 3:16; 2Nya 4:13
j 1Nya 6:14; Ezr 7:1
k Yer 21:1, 2; Yer 29:25

Safu ya 2
a 2Fa 25:18-21
b 2Fa 25:6; Yer 52:10
c Law 18:25; Law 26:33; Kum 28:36; Isa 24:3; Yer 25:9
d 2Fa 24:12, 14
e Yer 32:1
f Yer 6:9
g 2Fa 24:8; Yer 24:1; Yer 37:1; Mt 1:11
h 2Fa 25:27-30

milango.[a] **25** Pia alimchukua kutoka jijini ofisa mmoja wa makao ya mfalme aliyekuwa msimamizi wa wanajeshi, watu saba waliopatikana jijini walioshirikiana kwa ukaribu na mfalme, na pia mwandishi wa mkuu wa jeshi, aliyewaandikisha watu jeshini, na wanaume 60 kutoka miongoni mwa watu wa kawaida waliokuwa bado jijini. **26** Nebuzaradani mkuu wa walinzi aliwachukua na kuwapeleka kwa mfalme wa Babiloni kule Ribla. **27** Mfalme wa Babiloni aliwapiga na kuwaangamiza huko Ribla[b] katika nchi ya Hamathi. Hivyo watu wa Yuda wakapelekwa uhamishoni kutoka katika nchi yao.[c]

**28** Hawa ndio watu ambao Nebukadneza* aliwapeleka uhamishoni: katika mwaka wa 7, Wayahudi 3,023.[d]

**29** Katika mwaka wa 18 wa utawala wa Nebukadneza,*[e] watu 832 walichukuliwa kutoka Yerusalemu.

**30** Katika mwaka wa 23 wa utawala wa Nebukadneza,* Nebuzaradani mkuu wa walinzi aliwapeleka Wayahudi uhamishoni, watu 745.[f]

Jumla ya watu 4,600 walipelekwa uhamishoni.

**31** Kisha katika mwaka wa 37 tangu Mfalme Yehoyakini[g] wa Yuda alipopelekwa uhamishoni, katika mwezi wa 12, siku ya 25 ya mwezi huo, Mfalme Evil-merodaki wa Babiloni, katika mwaka alioanza kutawala, alimwachilia huru Mfalme Yehoyakini wa Yuda na kumtoa gerezani.[h] **32** Alizungumza naye kwa fadhili

**52:28-30** *Tnn., "Nebukadreza," njia nyingine ya kuandika jina hili.

na kukikweza kiti chake
cha ufalme juu zaidi kuliko
viti vya wafalme wengine wa-
liokuwa pamoja naye Babilo-
ni. **33** Basi Yehoyakini aka-
vua mavazi yake ya gereza-
ni, na sikuzote za maisha yake
alikuwa akila kwenye meza
ya mfalme. **34** Naye alipe-
wa chakula kwa ukawaida ku-
toka kwa mfalme wa Babilo-
ni, siku baada ya siku, mpa-
ka siku aliyokufa, siku zote za
maisha yake.

# MAOMBOLEZO

YALIYOMO



א [*Aleph*]*

**1** Lo! Jiji lililokuwa limejaa
watu[a] sasa limebaki
ukiwa!
Limekuwa kama mjane, jiji
lililokuwa na watu wengi
miongoni mwa mataifa![b]
Jiji lililokuwa binti ya
mfalme kati ya mikoa*
limefanywa kuwa mtu-
mwa![a]

ב [*Beth*]

**2** Binti huyo analia sana
usiku,[b] na machozi yake
yamefunika mashavu
yake.
Miongoni mwa wapenzi

1:1 * Sura ya 1-4 ni nyimbo za maombolezo zilizoandikwa kwa kufuata alfabeti za Kiebrania au mpangilio wa kishairi.

1:1 * Au “wilaya za utawala.”

SURA YA 1
a Zb 122:3, 4
b 1Fa 4:20

Safu ya 2
a Kum 28:15, 48; 2Fa 25:11, 12
b Omb 1:16

wake wote hakuna yeyote wa kumfariji.[a]
Marafiki zake wote wamemsaliti;[b] wamekuwa maadui wake.

ג [*Gimel*]

3 Yuda amepelekwa uhamishoni[c] kwa mateso na utumwa wa kikatili.[d]
Ni lazima akae miongoni mwa mataifa;[e] hana mahali pa kupumzika.
Wote waliokuwa wakimtesa wamemkabili katika mateso yake.

ד [*Daleth*]

4 Barabara zinazoelekea Sayuni zinaomboleza, kwa sababu hakuna yeyote anayekuja kwenye sherehe.[f]
Malango yake yote yamebaki ukiwa;[g] makuhani wake wanalia kwa uchungu.
Mabikira* wake wanaomboleza, naye analia kwa maumivu makali.

ה [*He*]

5 Wapinzani wake sasa ni mabwana wakubwa wake; maadui wake hawajali.[h]
Kwa maana Yehova amemletea huzuni kwa sababu ya dhambi zake nyingi.[i]
Adui amewapeleka watoto wake utekwani.[j]

ו [*Waw*]

6 Fahari yote ya binti ya Sayuni imetoweka.[k]
Wakuu wake ni kama paa dume waliokosa malisho,
Nao wanatembea kwa uchovu mbele ya yule anayewafuatia.

1:4 * Au “Wanawali.”

SURA YA 1
a Yer 4:30 Eze 16:37
b Yer 30:14
c Law 26:33 2Fa 24:14, 15 2Fa 25:21 Yer 39:9 Yer 52:27
d Yer 17:4
e Kum 28:64
f Amo 8:10
g Isa 3:26
h Zek 1:15
i 2Nya 36:15, 16 Ne 9:33 Da 9:7, 16
j Yer 39:9 Yer 52:30
k Eze 24:21

Safu ya 2
a 1Fa 10:27
b Yer 52:4
c Zb 137:7 Omb 2:16
d Isa 1:4 Isa 59:2 Eze 22:4
e Yer 13:22 Eze 23:29
f Yer 4:31
g Yer 8:7
h Yer 50:29
i Yer 52:17, 19 Da 1:1, 2
j 2Nya 36:17, 18 Zb 74:7 Yer 52:13

ז [*Zayin*]

7 Katika siku za mateso yake na za kukosa makao, Yerusalemu hukumbuka
Vitu vyote vyenye thamani vilivyokuwa vyake siku za zamani za kale.[a]
Watu wake walipotiwa mikononi mwa adui, naye hakuwa na msaidizi,[b]
Maadui walimwona na kumcheka* alipoanguka.[c]

ח [*Heth*]

8 Yerusalemu ametenda dhambi nzito sana.[d]
Ndiyo sababu amekuwa kitu kinachochukiza sana.
Wote waliokuwa wakimheshimu sasa wanamtendea kama kitu kinachodharauliwa, kwa maana wameuona uchi wake.[e]
Yeye mwenyewe analia kwa maumivu[f] na kujificha kwa aibu.

ט [*Teth*]

9 Uchafu wake umo ndani ya mavazi yake.
Hakufikiria wakati wake ujao.[g]
Alianguka kwa njia ya kushangaza; hana yeyote wa kumfariji.
Ee Yehova, yaangalie mateso yangu, kwa sababu adui amejitukuza.[h]

י [*Yod*]

10 Adui amechukua hazina zake zote.[i]
Kwa maana ameona* mataifa yakiingia mahali pake patakatifu,[j]
Watu ulioamuru wasiingie katika kutaniko lako.

1:7 * Au “kumdhihaki.” 1:10 * Yaani, watu wa Yerusalemu.

כ [*Kaph*]

**11** Watu wake wote wanalia kwa uchungu; wanatafuta mkate.[a]
Wamewapa vitu vyao vyenye thamani ili wapate kitu cha kula, angalau waendelee kuishi.*
Tazama, Ee Yehova, uone kwamba nimekuwa kama mwanamke asiyefaa kitu.#

ל [*Lamed*]

**12** Enyi nyote mnaopita njiani, mateso yangu kwenu si kitu?
Tazameni mwone!
Je, kuna maumivu kama maumivu niliyoletewa,
Ambayo Yehova aliniletea katika siku ya hasira yake kali?[b]

מ [*Mem*]

**13** Kutoka juu sana ameushusha moto mifupani mwangu,[c] naye anautiisha kila mfupa.
Ametandaza wavu wa kunasa miguu yangu; amenilazimisha nirudi nyuma.
Amenifanya kuwa mwanamke aliye ukiwa.
Mchana kutwa mimi ni mgonjwa.

נ [*Nun*]

**14** Dhambi zangu zimefungwa kama nira, mkono wake umezifunga pamoja.
Zimewekwa shingoni mwangu, nami nimeishiwa na nguvu.
Yehova amenitia mikononi mwa watu ambao siwezi kuwapinga.[d]

ס [*Samekh*]

**15** Yehova amewatupa pembeni watu wote wenye nguvu kati yangu.[a]
Ameukusanya umati wa watu dhidi yangu ili kuwaponda vijana wangu wa kiume.[b]
Yehova amemkanyaga binti bikira wa Yuda katika shinikizo la divai.[c]

ע [*Ayin*]

**16** Ninalia kwa sababu ya mambo haya;[d] macho yangu yanatiririka machozi.
Kwa maana yeyote ambaye angenifariji au kuniburudisha yuko mbali sana nami.
Wanangu wamebaki ukiwa, kwa maana adui ameshinda.

פ [*Pe*]

**17** Sayuni amenyoosha mikono yake;[e] hana wa kumfariji.
Yehova amewaagiza maadui wote wanaomzunguka Yakobo wamshambulie.[f]
Yerusalemu limekuwa kitu cha kuchukiza sana kwao.[g]

צ [*Tsade*]

**18** Yehova ni mwadilifu,[h] kwa kuwa nimeasi amri zake.*[i]
Sikilizeni, enyi mataifa yote, mwone maumivu yangu.
Mabikira# wangu na vijana wangu wa kiume wamepelekwa utekwani.[j]

ק [*Qoph*]

**19** Nimewaita wapenzi wangu, lakini wamenisaliti.[k]

---

**1:11** *Au "wahuishe nafsi." #Jiji la Yerusalemu linafananishwa na mwanamke.

**1:18** *Tnn., "nimekiasi kinywa chake." #Au "Wanawali."

**SURA YA 1**
a Yer 38:9; Yer 52:6; Omb 2:12; Omb 4:4
b Yer 21:7
c Zb 102:3
d Law 26:37; Eze 11:9

**Safu ya 2**
a 2Fa 24:14, 15
b 2Nya 36:17
c Ufu 14:19; Ufu 19:15
d Yer 31:15
e Yer 4:31
f Kum 28:49; 2Fa 24:1, 2; 2Fa 25:1
g Omb 1:8
h Ne 9:33; Da 9:7
i 1Sa 12:14, 15
j Kum 28:32
k Yer 30:14

Makuhani wangu na wazee
wangu wameangamia ji-
jini,
Walipokuwa wakitafuta
chakula ili waendelee
kuishi.*[a]

ר [*Resh*]

20 Tazama, Ee Yehova, kwa
maana ninateseka sana.
Matumbo yangu yanasuka-
suka.
Moyo wangu umepinduka
ndani yangu, kwa maa-
na nimekuwa mwasi ka-
bisa.[b]
Nje, upanga unaangami-
za;[c] ndani ya nyumba, ni
kama kifo.

ש [*Shin*]

21 Watu wamesikia kilio cha-
ngu cha uchungu; haku-
na yeyote wa kunifariji.
Maadui wangu wote wame-
sikia kuhusu msiba wa-
ngu.[d]
Wanashangilia, kwa saba-
bu uliuleta.
Lakini utaleta siku uliyota-
ngaza,[e] wakati huo wata-
kuwa kama mimi.[f]

ת [*Taw*]

22 Uovu wao wote na uje
mbele zako, na uwatese
vikali,[g]
Kama tu ulivyonitesa vika-
li kwa sababu ya dhambi
zangu zote.
Kwa maana vilio vyangu
vya uchungu ni vingi, na
moyo wangu ni mgonjwa.

א [*Aleph*]

**2** Jinsi Yehova alivyomfuni-
ka binti ya Sayuni katika
wingu la hasira yake!
Ameutupa chini urembo
wa Israeli kutoka mbi-
nguni mpaka duniani.[h]
Hajakumbuka kiti cha mi-
guu yake[a] katika siku ya
hasira yake.

ב [*Beth*]

2 Yehova ameyameza ma-
kao yote ya Yakobo bila
huruma.
Katika hasira yake amebo-
moa ngome za binti ya
Yuda.[b]
Ameushusha chini ardhini
na kuuchafua ufalme[c] na
wakuu wake.[d]

ג [*Gimel*]

3 Kwa hasira kali amezikata
nguvu zote za* Israeli.
Aliuondoa mkono wake
wa kuume adui alipoka-
ribia,[e]
Na katika Yakobo aliende-
lea kuwaka kama moto
ulioteketeza kila kitu kili-
cho karibu.[f]

ד [*Daleth*]

4 Ameukunja* upinde wake
kama adui; mkono wake
wa kuume uko tayari
kama adui;[g]
Aliendelea kuwaua wote
wanaotamanika ma-
choni.[h]
Naye aliimwaga ghadhabu
yake kama moto[i] katika
hema la binti ya Sayuni.[j]

ה [*He*]

5 Yehova amekuwa kama
adui;[k]
Ameimeza Israeli.
Ameimeza minara yake
yote;
Ameziharibu ngome zake
zote.
Na katika binti ya Yuda
anafanya maombolezo
na kilio kiwe kingi.

---

1:19 * Au “waihuishe nafsi.”

2:3 * Tnn., “ameikata kila pembe ya.”
2:4 * Tnn., “Ameukanyaga.”

**SURA YA 1**
a 2Fa 25:3; Yer 38:9
b Zb 107:11; Isa 1:2; Isa 63:10
c Kum 32:25; Yer 15:2
d Eze 25:6, 7; Oba 12
e Isa 13:19; Yer 25:12-14; Yoe 3:19
f Zb 137:8, 9; Isa 51:22, 23
g Yer 51:35

**SURA YA 2**
h Omb 2:15

**Safu ya 2**
a 1Nya 28:2; Zb 132:7; Isa 60:13
b Kum 28:52; Mik 5:11
c Eze 21:26, 27
d Isa 39:7; Isa 43:28
e Zb 74:10, 11
f Kum 32:22; Isa 42:25; Yer 7:20
g Kum 28:63; Isa 63:10; Yer 21:5
h 2Fa 25:21
i Yer 4:4
j Yer 10:20
k Yer 30:14

ו [*Waw*]

**6** Anakitendea kwa ukatili kibanda chake,[a] kama kibanda kilicho katika bustani.
Amekomesha* sherehe yake.[b]
Yehova amesababisha sherehe na sabato zisahauliwe Sayuni,
Na kwa ghadhabu yake kali hamheshimu mfalme na kuhani.[c]

ז [*Zayin*]

**7** Yehova ameikataa madhabahu yake;
Amedharau mahali pake patakatifu.[d]
Amesalimisha kuta za minara yake yenye ngome mikononi mwa adui.[e]
Wameinua sauti yao ndani ya nyumba ya Yehova,[f] kama inavyokuwa siku ya sherehe.

ח [*Heth*]

**8** Yehova ameazimia kuuharibu ukuta wa binti ya Sayuni.[g]
Ameinyoosha kamba ya kupimia.[h]
Hajauzuia mkono wake usilete maangamizi.*
Naye husababisha maboma na kuta ziomboleze.
Zote pamoja zimedhoofishwa.

ט [*Teth*]

**9** Malango yake yamezama chini ardhini.[i]
Ameyaharibu na kuyavunja makomeo yake.
Mfalme wake na wakuu wake wako miongoni mwa mataifa.[j]
Hakuna sheria;* hata manabii wake hawapati maono kutoka kwa Yehova.[a]

י [*Yod*]

**10** Wazee wa binti ya Sayuni wanaketi ardhini wakiwa kimya.[b]
Wanarusha mavumbi vichwani mwao na kuvaa nguo za magunia.[c]
Mabikira wa Yerusalemu wameinamisha vichwa vyao mpaka ardhini.

כ [*Kaph*]

**11** Macho yangu yamechoka kabisa kwa sababu ya kumwaga machozi.[d]
Matumbo yangu yanasukasuka.
Ini langu limemwagika ardhini, kwa sababu ya kuanguka kwa binti ya* watu wangu,[e]
Kwa sababu ya watoto wadogo na watoto wanaonyonya wanaozimia kwenye viwanja vya mji.[f]

ל [*Lamed*]

**12** Wanaendelea kuwauliza mama zao, “Iko wapi nafaka na divai?”[g]
Wanapozimia kama mtu aliyejeruhiwa katika viwanja vya mji,
Huku uhai wao ukitoka polepole wakiwa mikononi mwa mama zao.

מ [*Mem*]

**13** Ninaweza kutumia nini kama ushahidi,
Au ninaweza kukufananisha na nini, Ee binti ya Yerusalemu?

---

**2:6** *Au “Ameharibu.” **2:8** *Tnn., “usimeze.”

**2:9** *Au “mafundisho.” **2:11** *Mfano wa kishairi ambao huenda unaonyesha huruma au sikitiko.

**SURA YA 2**

a 2Fa 25:8, 9; 2Nya 36:19; Isa 63:18; Isa 64:11
b Omb 1:4
c Yer 52:24, 27
d Law 26:31; Yer 26:6; Yer 52:12, 13; Eze 24:21; Mik 3:12
e 2Nya 36:19
f Zb 74:4
g 2Fa 25:10; Yer 39:8
h 2Fa 21:13; Isa 28:17
i Ne 1:3; Yer 14:2
j Kum 28:15, 36; 2Fa 24:15; 2Fa 25:7; Omb 4:20; Eze 12:13; Da 1:3, 6

**Safu ya 2**

a Zb 74:9; Yer 23:16; Eze 7:26
b Isa 3:26
c Yer 6:26; Eze 7:18
d Omb 3:48
e Yer 14:17
f Yer 11:22; Omb 2:19; Omb 4:4
g Kum 28:49, 51; 2Fa 25:3; Isa 3:1; Yer 18:21

Ninaweza kukulinganisha
na nini, ili nikufariji, Ee
bikira binti ya Sayuni?
Kwa maana jeraha lako*
ni kubwa kama bahari.[a]
Ni nani anayeweza kuku-
ponya?[b]

נ [*Nun*]

14 Maono ambayo manabii
wako waliona kwa ajili
yako yalikuwa ya uwo-
ngo na yasiyofaa kitu,[c]
Nao hawakufunua kosa
lako ili kuzuia usipele-
kwe utekwani,[d]
Bali waliendelea kukupa
maono yenye ujumbe
wa uwongo na unaopo-
tosha.[e]

ס [*Samekh*]

15 Wote wanaopita baraba-
rani wanakupigia makofi
kwa dharau.[f]
Wanapiga mluzi kwa msha-
ngao[g] na kumtikisia vi-
chwa vyao binti ya Yeru-
salemu, wakisema:
"Je, hili ndilo jiji walilose-
ma hivi kulihusu: 'Lina
urembo mkamilifu, ni
shangwe ya dunia
yote'?"[h]

פ [*Pe*]

16 Maadui wako wote wame-
fungua kinywa chao dhi-
di yako.
Wanapiga mluzi na kusaga
meno yao wakisema:
"Tumemmeza.[i]
Hii ndiyo siku tuliyokuwa
tukiingojea![j] Imefika,
nasi tumeiona!"[k]

ע [*Ayin*]

17 Yehova ametenda aliloku-
sudia;[l] ametekeleza neno
lake,[m]
Aliloamuru zamani za
kale.[a]
Amebomoa bila huruma.[b]
Amemruhusu adui asha-
ngilie msiba wako; ame-
zikweza nguvu za* wapi-
nzani wako.

צ [*Tsade*]

18 Moyo wao unamlilia Yeho-
va kwa sauti, Ee ukuta
wa binti ya Sayuni.
Machozi na yatiririke
kama mto mchana na
usiku.
Usipumzike, macho yako
yasiache kulia.*

ק [*Qoph*]

19 Inuka! Lia kwa sauti wa-
kati wa usiku, mwanzoni
mwa makesha ya usiku.
Umwage moyo wako kama
maji mbele za uso wa Ye-
hova.
Mwinulie mikono yako kwa
ajili ya uhai wa* watoto
wako,
Wanaozimia kwenye kila
pembe ya barabara kwa
sababu ya njaa kali.[c]

ר [*Resh*]

20 Tazama, Ee Yehova,
umwone yule uliye-
mtesa vikali.
Je, wanawake wanapaswa
kuendelea kula uzao wao
wenyewe, watoto wao
wenyewe waliokomaa,[d]
Au, je, makuhani na ma-
nabii wanapaswa kuua-
wa mahali patakatifu pa
Yehova?[e]

ש [*Shin*]

21 Mvulana na mwanamume
mzee wamelala chini

SURA YA 2
a Yer 14:17; Da 9:12
b Yer 30:12
c Yer 2:8; Yer 27:14; Eze 13:2, 3
d Yer 23:14
e Yer 23:32; Yer 27:9; Mik 3:5; Sef 3:4
f Eze 25:2, 6
g 1Fa 9:8; Yer 25:9
h Zb 48:2; Eze 16:14
i Yer 51:34
j Mik 4:11
k Oba 13
l Yer 18:11; Mik 2:3
m 2Fa 23:27

Safu ya 2
a Law 26:14, 17; Kum 28:15
b Eze 5:11
c Isa 51:20; Omb 4:9; Eze 5:16
d Law 26:29; Kum 28:53; Yer 19:9; Omb 4:10; Eze 5:10
e Eze 9:6, 7

2:13 * Au "jeraha lako la kuvunjika."
2:17 * Tnn., "ameikweza pembe ya."
2:18 * Tnn., "binti ya jicho lako asipumzike."
2:19 * Au "nafsi za."

barabarani wakiwa wa-
mekufa.[a]
Mabikira* wangu na vijana
wangu wa kiume wa-
meuawa kwa upanga.[b]
Umeua katika siku ya ha-
sira yako; umechinja bila
huruma.[c]

ת [*Taw*]

22 Unakusanya vitisho kuto-
ka kila upande kana kwa-
mba ni siku ya sherehe.[d]
Katika siku ya ghadhabu
ya Yehova, hakuna yeyo-
te aliyeponyoka wala
kuokoka;[e]
Wale niliowazaa* na kuwa-
lea, adui yangu aliwaa-
ngamiza kabisa.[f]

א [*Aleph*]

3 Mimi ndiye mwanamume
aliyepata mateso kwa
sababu ya fimbo ya gha-
dhabu yake.
2 Amenifukuza, naye huni-
fanya nitembee gizani, si
nuruni.[g]
3 Kwa kweli, yeye huniadhi-
bu tena na tena kwa
mkono wake mchana
kutwa.[h]

ב [*Beth*]

4 Ameudhoofisha mwili wa-
ngu na ngozi yangu;
Ameivunja mifupa yangu.
5 Amenizingira; amenizu-
ngushia sumu[i] kali na
taabu.
6 Amenilazimisha niketi ka-
tika sehemu zenye giza,
kama watu waliokufa za-
mani za kale.

ג [*Gimel*]

7 Amenizungushia ukuta,
hivi kwamba siwezi kuto-
roka;
Amenifunga kwa pingu
nzito za shaba.[a]
8 Na ninapolilia sana msaa-
da, yeye hukataa* sala
yangu.[b]
9 Ameviziba vijia vyangu
kwa mawe yaliyocho-
ngwa;
Amezifanya barabara za-
ngu zipinde.[c]

ד [*Daleth*]

10 Anangojea kunivizia kama
dubu, kama simba aliye
mafichoni.[d]
11 Amenisukuma kutoka
kwenye vijia na kunira-
rua vipandevipande;*
Amenifanya nibaki ukiwa.[e]
12 Ameukunja* upinde wake,
naye hunifanya niwe
shabaha ya mshale
wake.

ה [*He*]

13 Amezichoma figo zangu
kwa mishale ya* podo
lake.
14 Nimekuwa kichekesho
kwa mataifa yote, ki-
chwa cha wimbo wao
mchana kutwa.
15 Amenijaza mambo machu-
ngu na kunikoleza kwa
pakanga.[f]

ו [*Waw*]

16 Huyavunja meno yangu
kwa changarawe;
Hunifanya nijikunyate kwa
woga katika majivu.[g]
17 Unaninyima amani; nime-
sahau lililo jema.
18 Kwa hiyo ninasema: "Fa-
hari yangu imetoweka,
na pia matarajio yangu
kwa Yehova."

SURA YA 2
*a* Kum 28:49, 50; 2Nya 36:17
*b* Yer 9:21; Yer 18:21
*c* Yer 13:14; Yer 21:7; Omb 3:43; Eze 5:11; Eze 9:6
*d* Kum 16:16
*e* Sef 1:18
*f* Kum 28:18

SURA YA 3
*g* Kum 28:15, 29; Yer 13:16
*h* Isa 63:10
*i* Yer 8:14; Yer 9:15; Omb 3:19

Safu ya 2
*a* Yer 39:7
*b* Zb 80:4; Zb 102:2; Isa 1:15; Mik 3:4
*c* Isa 63:17
*d* Ayu 38:39, 40; Ho 5:14; Amo 5:18, 19
*e* Yer 6:8; Yer 32:43
*f* Yer 9:15; Yer 23:15
*g* Zb 102:9; Yer 6:26

---

**2:21** *Au "Wanawali." **2:22** *Au "niliowazaa wakiwa na afya."

**3:8** *Au "huizuia; huifungia nje." **3:11** *Au labda, "ananiacha kama shamba ambalo halijapandwa mbegu." **3:12** *Tnn., "Ameukanyaga." **3:13** *Tnn., "wana wa."

ז [*Zayin*]

19 Kumbuka mateso yangu
na hali yangu ya kukosa
makao,[a] pakanga na
sumu kali.[b]

20 Kwa hakika utakumbuka
na kuinama juu yangu.[c]

21 Ninakumbuka hili moyoni
mwangu; ndiyo sababu
nitaonyesha mtazamo
wa kungojea.[d]

ח [*Heth*]

22 Hatujaangamia kwa saba-
bu ya upendo mshikama-
nifu wa Yehova,[e]
Kwa maana rehema zake
hazikomi kamwe.[f]

23 Ni mpya kila asubuhi;[g] ua-
minifu wako ni mwingi
sana.[h]

24 Nimesema,* “Yehova ni
fungu langu[i] ndiyo saba-
bu nitaonyesha mtazamo
wa kumngojea yeye.”[j]

ט [*Teth*]

25 Yehova ni mwema kwa
yule anayemtumaini,[k]
kwa mtu anayeendelea
kumtafuta.[l]

26 Ni jambo jema kuungojea
kimyakimya*[m] wokovu
wa Yehova.[n]

27 Ni jambo jema kwa mwa-
namume kubeba nira wa-
kati wa ujana.[o]

י [*Yod*]

28 Acha akae peke yake na
kunyamaza Mungu ana-
poiweka juu yake.[p]

29 Acha atie kinywa chake
mavumbini;[q] huenda ika-
wa bado kuna tumaini.[r]

30 Acha ampe shavu lake
yule anayempiga;
acha atukanwe vya
kutosha.

---

**3:24** * Au “Nafsi yangu inasema.” **3:26** * Au “kuungojea kwa subira.”

כ [*Kaph*]

31 Kwa maana Yehova hata-
tutupa mbali milele.[a]

32 Ingawa amesababisha hu-
zuni, ataonyesha pia re-
hema kulingana na upe-
ndo wake mwingi sana
mshikamanifu.[b]

33 Kwa maana moyo wake
haupendi kuwatesa au
kuwahuzunisha wana-
damu.[c]

ל [*Lamed*]

34 Kuwaponda chini ya nya-
yo wafungwa wote wa
dunia,[d]

35 Kumnyima mtu haki yake
mbele za Aliye Juu
Zaidi,[e]

36 Kumlaghai mtu katika
kesi yake
—Yehova havumilii mambo
kama hayo.

מ [*Mem*]

37 Kwa hiyo basi, ni nani
anayeweza kusema na
jambo likatendeka Yeho-
va asipoamuru?

38 Kutoka katika kinywa cha
Aliye Juu Zaidi,
Mambo mabaya na mema
hayatoki pamoja.

39 Kwa nini mtu aliye hai ala-
lamike kuhusu matokeo
ya dhambi yake?[f]

נ [*Nun*]

40 Acheni tuzikague na ku-
zichunguza kwa makini
njia zetu,[g] na acheni tu-
mrudie Yehova.[h]

41 Acheni tuinue mioyo
yetu pamoja na mikono
yetu kwa Mungu mbi-
nguni:[i]

42 “Tumetenda dhambi na
kuasi,[j] nawe hujatusa-
mehe.[k]

**SURA YA 3**

a Ne 9:32; Zb 137:1
b Yer 9:15; Omb 3:5
c Zb 113:5-7
d Zb 130:6-8; Mik 7:7
e Ezr 9:8
f Ne 9:31; Yer 30:11; Mik 7:18
g Zb 30:5
h Kum 32:4; Zb 36:5
i Zb 16:5; Zb 73:26; Zb 142:5
j Zb 130:6-8
k Zb 25:3; Zb 130:5; Isa 25:9; Isa 30:18; Mik 7:7
l 1Nya 28:9; Isa 26:9; Sef 2:3
m Zb 37:7
n Zb 116:6
o Zb 119:71
p Zb 39:8, 9; Omb 3:39
q Eze 16:63
r Yoe 2:12-14

**Safu ya 2**

a Yer 3:12; Yer 31:37; Yer 32:40; Mik 7:18
b Zb 30:5; Zb 103:9, 11; Isa 54:7; Yer 31:20
c Isa 55:7; Eze 33:11; 2Pe 3:9
d Zb 102:19, 20
e Zb 12:5; Met 17:15
f Zb 103:10; Mik 7:9
g Hag 1:5
h Kum 4:30; Isa 55:7; Yoe 2:13
i Kum 4:29; 2Nya 7:14; 2Nya 34:27
j Ne 9:26
k 2Fa 24:3, 4; Da 9:5, 12

ס [*Samekh*]

43 Kwa hasira umeziba njia tusikukaribie;[a]
Umetufuatia na kutuua bila huruma.[b]
44 Umeziba kwa wingu njia ya kukukaribia, ili sala yetu isipenye.[c]
45 Unatufanya kuwa takataka na uchafu miongoni mwa mataifa."

פ [*Pe*]

46 Maadui wetu wote wanafungua vinywa vyao dhidi yetu.[d]
47 Hofu na mitego vimekuwa fungu letu,[e] ukiwa na maangamizi.[f]
48 Vijito vya maji vinatiririka kutoka katika macho yangu kwa sababu ya maangamizi ya binti ya watu wangu.[g]

ע [*Ayin*]

49 Macho yangu yanamwaga machozi bila kikomo, hayapumziki,[h]
50 Mpaka Yehova atakapoangalia na kuona kutoka mbinguni.[i]
51 Macho yangu yameniletea huzuni kwa sababu ya mabinti wote wa jiji langu.[j]

צ [*Tsade*]

52 Maadui wangu wameniwinda sana kama ndege bila sababu.
53 Wameunyamazisha uhai wangu shimoni; waliendelea kunitupia mawe.
54 Maji yalitiririka juu ya kichwa changu, nami nikasema: "Nimekwisha!"

ק [*Qoph*]

55 Nililiita jina lako kwa sauti, Ee Yehova, kutoka chini shimoni.[k]
56 Isikie sauti yangu; usizibe sikio lako ninapolilia msaada, ninapoomba kitulizo.
57 Ulinikaribia siku niliyokuita. Ulisema: "Usiogope."

ר [*Resh*]

58 Umenitetea,* Ee Yehova, umeukomboa uhai wangu.[a]
59 Umeona, Ee Yehova, uovu niliotendewa; tafadhali nitendee haki.[b]
60 Umeona kisasi chao chote, njama zao zote walizopanga dhidi yangu.

שׂ [*Sin*] au [*Shin*]

61 Umesikia dhihaka zao, Ee Yehova, njama zao zote walizopanga dhidi yangu,[c]
62 Midomo ya wapinzani wangu na mambo wanayonong'ona dhidi yangu mchana kutwa.
63 Watazame; wananidhihaki kwa nyimbo zao wakiwa wameketi au wamesimama!

ת [*Taw*]

64 Utawalipa, Ee Yehova, kulingana na matendo yao.
65 Utaifanya mioyo yao kuwa migumu, kama laana kwao.
66 Utawafuatia kwa hasira yako na kuwaangamiza chini ya mbingu zako, Ee Yehova.

א [*Aleph*]

**4** Jinsi dhahabu inayong'aa ilivyopoteza mng'ao wake, dhahabu bora![d]
Jinsi mawe matakatifu[e]

---

3:58 *Au "Umezitetea kesi za nafsi yangu."

**SURA YA 3**
a Met 15:8
b Kum 4:26; Omb 2:2; Eze 9:10
c Zb 80:4; Met 15:29; Met 28:9; Isa 1:15; Mik 3:4; Zek 7:13
d Omb 2:16
e Kum 28:66, 67
f Isa 51:19; Yer 4:6
g Yer 9:1
h Yer 14:17; Omb 1:16
i Zb 80:14; Zb 102:19-21; Isa 63:15
j Yer 11:22
k Zb 130:1; Yon 2:1, 2

**Safu ya 2**
a Yer 50:34
b Yer 51:36, 37
c Zb 74:18

**SURA YA 4**
d 1Fa 6:22
e 1Fa 5:17; 1Fa 7:9-12

yalivyotapakaa kwenye
kila pembe ya barabara![a]

ב [*Beth*]

2 Na wana wa Sayuni wenye
thamani, ambao walipi-
mwa kwa uzito wa* dha-
habu safi,
Sasa wanaonwa kuwa
kama magudulia ya
udongo,
Kazi ya mikono ya mfi-
nyanzi!

ג [*Gimel*]

3 Hata mbwamwitu huwapa
watoto wao matiti wa-
nyonye,
Lakini binti ya watu wangu
amekuwa mkatili,[b] kama
mbuni nyikani.[c]

ד [*Daleth*]

4 Ulimi wa mtoto anayenyo-
nya hushikamana na
kaakaa lake kwa sababu
ya kiu.
Watoto wadogo wanao-
mbaomba mikate,[d] lakini
hakuna anayewapa.[e]

ה [*He*]

5 Wale waliokuwa wakila
vyakula vitamu wanalala
barabarani kwa sababu
ya njaa kali.[f]
Wale waliolelewa wakivaa
mavazi mekundu[g] wame-
kumbatia marundo ya
majivu.

ו [*Waw*]

6 Adhabu* ya binti ya watu
wangu ni kubwa kuliko
adhabu iliyotolewa kwa
sababu ya dhambi ya So-
doma,[h]
Lililopinduliwa haraka, na
hakukuwa na mtu wa ku-
lisaidia.#[i]

ז [*Zayin*]

7 Wanadhiri wake[a] waliku-
wa safi kuliko theluji,
weupe kuliko maziwa.
Walikuwa wekundu kuliko
marijani; walikuwa kama
vito vya yakuti vilivyo-
ng'arishwa.

ח [*Heth*]

8 Wamekuwa weusi kuliko
masizi;*
Hawatambuliwi baraba-
rani.
Ngozi yao imenyauka juu
ya mifupa yao;[b] imekuwa
kama ukuni uliokauka.

ט [*Teth*]

9 Waliouawa kwa upanga ni
afadhali kuliko walioku-
fa kwa njaa kali,[c]
Wale wanaokonda, wanao-
chomwa kana kwamba
kwa upanga kwa sababu
ya kukosa chakula kuto-
ka shambani.

י [*Yod*]

10 Mikono ya wanawake we-
nye huruma imewache-
msha watoto wao wenye-
we.[d]
Wamekuwa chakula chao
cha maombolezo wakati
wa kuangamia kwa binti
ya watu wangu.[e]

כ [*Kaph*]

11 Yehova ameonyesha gha-
dhabu yake;
Amemwaga hasira yake
kali.[f]
Anawasha moto Sayuni
unaoteketeza misingi
yake.[g]

ל [*Lamed*]

12 Wafalme wa dunia na wa-
kaaji wote wa ardhi ina-
yozaa hawakuamini

---

**SURA YA 4**
*a* Yer 52:12, 13
*b* Law 26:29; Kum 28:53-57; Yer 19:9; Omb 4:10
*c* Ayu 39:14-16
*d* Omb 1:11; Omb 2:11, 12
*e* Yer 52:6
*f* Amo 6:4, 7
*g* Yer 6:2, 26
*h* Eze 16:48
*i* Mwa 19:24, 25; Da 9:12

**Safu ya 2**
*a* Hes 6:2
*b* Zb 102:5
*c* Yer 29:17; Yer 38:2
*d* Law 26:29; Omb 2:20; Omb 4:3
*e* Kum 28:54-57
*f* Yer 6:11; Yer 7:20; Eze 22:31
*g* Kum 32:22; 2Fa 25:9, 10

---

**4:2** * Au "waliokuwa na thamani kama."
**4:6** * Tnn., "Dhambi." # Tnn., "bila mko-
no wa kulisaidia."
**4:8** * Tnn., "weusi."

Kwamba mpinzani na adui
wangeingia katika malango ya Yerusalemu.[a]

מ [*Mem*]

13 Hilo lilitokea kwa sababu ya dhambi za manabii wake, makosa ya makuhani wake,[b]
Waliomwaga damu ya waadilifu waliokuwa katika jiji hilo.[c]

נ [*Nun*]

14 Wametangatanga kama vipofu[d] barabarani.
Wamechafuliwa na damu,[e]
Hivi kwamba hakuna yeyote anayeweza kuyagusa mavazi yao.

ס [*Samekh*]

15 "Nendeni zenu! Wachafu!" watu wanawaambia kwa sauti. "Nendeni zenu! Nendeni zenu! Msituguse!"
Kwa maana hawana makao, nao wanatangatanga.
Miongoni mwa mataifa watu wamesema: "Hawawezi kukaa hapa pamoja nasi.*[f]

פ [*Pe*]

16 Uso wa Yehova umewatawanya;[g]
Hatawaonyesha tena kibali chake.
Watu hawatawaheshimu makuhani,[h] hawatawatendea wazee kwa fadhili."[i]

ע [*Ayin*]

17 Hata sasa macho yetu yamechoka kabisa tukitarajia kupata msaada bila mafanikio.[j]

4:15 *Au "kuishi hapa wakiwa wageni."

SURA YA 4

a Kum 29:24; 1Fa 9:8
b Yer 5:31; Yer 14:14; Mik 3:11; Sef 3:4
c Yer 26:8; Mt 23:31; Mdo 7:52
d Kum 28:28; Sef 1:17
e Isa 1:15; Yer 2:34
f Kum 28:25, 65
g Law 26:33; Kum 28:64; Yer 24:9
h 2Fa 25:18, 21
i Omb 5:12; Eze 9:6
j Omb 1:19

Safu ya 2

a Yer 37:7; Eze 29:6
b 2Fa 25:5; Omb 3:52
c Kum 28:49, 50; Isa 5:26; Yer 4:13; Hab 1:8
d Yer 37:1
e 2Fa 25:5, 6; Yer 39:5
f Zb 137:7; Oba 12
g Yer 25:17, 20; Oba 16
h Yer 49:10, 12
i Law 26:44; Isa 52:1; Isa 60:18
j Isa 34:5; Eze 25:13; Eze 35:15; Amo 1:11; Oba 13

Tulitarajia na kutarajia kupata msaada kutoka kwa taifa ambalo halingeweza kutuokoa.[a]

צ [*Tsade*]

18 Wametuwinda katika kila hatua[b] hivi kwamba hatungeweza kutembea kwenye viwanja vya jiji letu.
Mwisho wetu umekaribia; siku zetu zimekwisha, kwa maana mwisho wetu umefika.

ק [*Qoph*]

19 Waliotufuatia walikwenda kasi kuliko tai wa angani.[c]
Walitukimbiza milimani; walituvamia nyikani.

ר [*Resh*]

20 Pumzi ya mianzi ya pua zetu, mtiwa-mafuta wa Yehova,[d] amenaswa katika shimo lao kubwa,[e]
Yule tuliyesema hivi kumhusu: "Tutaishi chini ya kivuli chake miongoni mwa mataifa."

ש [*Sin*]

21 Furahi na kushangilia, Ee binti ya Edomu,[f] unayekaa katika nchi ya Usi.
Lakini wewe pia utapitishiwa kikombe,[g] nawe utalewa na kufunua uchi wako.[h]

ת [*Taw*]

22 Adhabu ya dhambi yako, Ee binti ya Sayuni, imekwisha.
Hatakupeleka tena uhamishoni.[i]
Lakini ataukazia uangalifu uovu wako, Ee binti ya Edomu.
Atafunua dhambi zako.[j]

5 Kumbuka, Ee Yehova, yale
ambayo yametupata.
Tazama na uone aibu
yetu.[a]
2 Wageni wamepewa urithi
wetu, wageni wamepewa
nyumba zetu.[b]
3 Tumekuwa mayatima, ha-
tuna baba; mama zetu ni
kama wajane.[c]
4 Ni lazima tulipe ili tunywe
maji yetu wenyewe,[d] na
kuni zetu wenyewe tuna-
zinunua.
5 Wale wanaotufuatia wa-
mekaribia shingo zetu;
Tumechoka, lakini haturu-
husiwi kupumzika.[e]
6 Tunainyooshea mkono
Misri[f] na Ashuru,[g] ili tu-
pate chakula cha kuto-
sha.*
7 Mababu zetu waliotenda
dhambi hawapo tena, la-
kini ni lazima tuubebe
uovu wao.
8 Sasa watumishi wanatuta-
wala; hakuna yeyote wa
kutunasua kutoka miko-
noni mwao.
9 Tunapata chakula chetu*
kwa kuhatarisha uhai
wetu,#[h] kwa sababu ya
upanga wa nyikani.
10 Ngozi yetu imekuwa moto
kama tanuru, kwa saba-
bu ya makali ya njaa.[i]
11 Wamewafedhehesha*
wake walio Sayuni,
mabikira walio katika
majiji ya Yuda.[j]
12 Wakuu walitundikwa kwa
mikono yao,[k] na wazee
hawakuheshimiwa.[l]
13 Vijana wa kiume wanabe-
ba jiwe la kusagia, na wa-
vulana wanajikwaa kwa
sababu ya kubeba mizigo
ya kuni.
14 Wazee wametoweka kwe-
nye lango la jiji;[a] vijana
wa kiume hawapigi muzi-
ki wao.[b]
15 Shangwe imetoweka mio-
yoni mwetu; dansi zetu
zimegeuka kuwa mao-
mbolezo.[c]
16 Taji limeanguka kutoka
kwenye kichwa chetu.
Ole wetu, kwa sababu
tumetenda dhambi!
17 Kwa sababu hiyo moyo
wetu ni mgonjwa,[d]
Na kwa sababu ya mambo
haya macho yetu yame-
fifia,[e]
18 Kwa sababu ya Mlima
Sayuni, ambao umea-
chwa ukiwa;[f] sasa mbwe-
ha wanatangatanga juu
yake.
19 Lakini wewe, Ee Yehova,
umeketi kwenye kiti
chako cha ufalme
milele.
Kiti chako kinadumu kiza-
zi baada ya kizazi.[g]
20 Kwa nini unatusahau mi-
lele na kutuacha kwa
muda mrefu sana
hivyo?[h]
21 Turudishe kwako, Ee Ye-
hova, nasi tutakurudia
bila kusita.[i]
Zifanye siku zetu ziwe
mpya kama siku za
zamani.[j]
22 Hata hivyo, umetukataa
kabisa.
Unaendelea kutukasirikia
vikali sana.[k]

5:6 *Tnn., "mikate ya kutosha ya kula." 5:9 *Tnn., "mikate yetu." #Au "nafsi zetu." 5:11 *Au "Wamewabaka."

SURA YA 5
a Zb 79:4; Omb 2:15
b Kum 28:30; Zb 79:1; Yer 6:12; Sef 1:13
c Kut 22:24; Yer 18:21
d Kum 28:15, 48; Isa 3:1; Eze 4:11, 16
e Kum 28:65
f Isa 30:2; Yer 44:12; Eze 17:17, 18
g 2Nya 28:16; Yer 2:18, 36
h Eze 4:10
i 2Fa 25:3; Omb 4:8
j Kum 28:30
k Yer 39:6
l Isa 47:6; Yer 6:11; Omb 4:16

Safu ya 2
a Yos 20:4
b Yer 25:10
c Amo 8:10
d Omb 1:22
e Kum 28:65
f Yer 26:18
g Zb 102:12; Zb 145:13; Zb 146:10
h Zb 79:5; Yer 14:19
i Kum 4:30; Zb 80:3; Zb 85:4; Yer 31:18
j Yer 33:13
k Kum 28:15

# EZEKIELI

## YALIYOMO

1 Katika mwaka wa 30, siku
ya tano ya mwezi wa nne,
nilipokuwa kando ya mto Ke-
bari[a] miongoni mwa watu wa-
liohamishwa,[b] mbingu zilifu-
nguliwa nami nikaanza kuona
maono ya Mungu. 2 Katika
siku ya tano ya mwezi huo
—yaani, katika mwaka wa tano
wa uhamisho wa mfalme Ye-
hoyakini[c]— 3 neno la Yeho-
va lilimjia Ezekieli* mwana wa
Buzi kuhani akiwa kando ya
mto Kebari katika nchi ya Wa-
kaldayo.[a] Na huko, mkono wa
Yehova ukaja juu yake.[b]
4 Nilipokuwa nikitazama,
nikaona tufani ya upepo[c] iki-
ja kutoka kaskazini, na kuli-
kuwa na wingu kubwa na
moto unaowakawaka*[d] uliozu-
ngukwa na nuru nyangavu, na
katikati ya ule moto kuliku-

1:3 *Maana yake “Mungu Huimarisha.”

1:4 *Au “na radi.”

SURA YA 1
a Eze 3:15
b 2Fa 24:12, 14
c 2Nya 36:9, 10

Safu ya 2
a Yer 22:25
b Eze 3:14
c 1Fa 19:11
d Kut 19:18
Zb 97:2, 3

wa na kitu kilichong’aa kama
mchanganyiko wa dhahabu
na fedha.[a] **5** Katikati yake
kulikuwa na mfano wa viu-
mbe hai wanne,[b] na kila mmo-
ja wao alifanana na mwanada-
mu. **6** Kila mmoja wao aliku-
wa na nyuso nne na mabawa
manne.[c] **7** Miguu yao ilikuwa
imenyooka, na nyayo za mi-
guu yao zilikuwa kama nya-
yo za ndama, nayo ilikuwa iki-
ng’aa kama shaba iliyong’ari-
shwa.[d] **8** Walikuwa na miko-
no ya mwanadamu chini ya
mabawa yao pande zote nne,
na wote wanne walikuwa na
nyuso na mabawa. **9** Maba-
wa yao yaligusana. Hawaku-
geuka walipokuwa wakienda;
kila mmoja wao alikuwa akie-
nda mbele moja kwa moja.[e]

**10** Nyuso zao zilionekana
hivi: Kila mmoja wa viumbe
hao wanne alikuwa na uso wa
mwanadamu na uso wa si-
mba[f] upande wa kulia, na uso
wa ng’ombe dume[g] upande wa
kushoto, na kila mmoja wa
viumbe hao wanne alikuwa na
uso[h] wa tai.[i] **11** Hivyo ndi-
vyo nyuso zao zilivyokuwa.
Mabawa yao yalikuwa yame-
nyooshwa juu yao. Kila mmoja
wao alikuwa na mabawa ma-
wili yaliyogusana na mabawa
mawili yaliyofunika miili yao.[j]

**12** Kila mmoja wao aliku-
wa akienda mbele moja kwa
moja, walienda popote amba-
po roho iliwaelekeza kwe-
nda.[k] Hawakugeuka walipoku-
wa wakienda. **13** Na wale
viumbe hai walionekana kama
makaa ya moto yanayowaka,
na kitu kilichofanana na mie-
nge ya moto mwangavu kiliku-
wa kikisonga mbele na nyuma
katikati ya hao viumbe hai, na
radi ilikuwa ikiwakawaka ku-
toka katika ule moto.[a] **14** Na
hao viumbe hai walipoenda
na kurudi, mwendo wao ulio-
nekana kama radi inayowa-
kawaka.

**15** Nilipoendelea kuwataza-
ma hao viumbe hai, nilio-
na gurudumu moja dunia-
ni kando ya kila mmoja wa
hao viumbe hai wenye nyuso
nne.[b] **16** Magurudumu hayo
na muundo wake yalionekana
yaking’aa kama krisolito,
na yote manne yalifanana. Na
mwonekano wake na muundo
wake ni kama gurudumu lili-
lokuwa ndani ya gurudu-
mu.* **17** Yaliposonga, yange-
weza kwenda upande wowote
kati ya zile pande nne bila ku-
geuka yalipokuwa yakienda.
**18** Mizingo yake ilikuwa juu
sana hivi kwamba iliogope-
sha, na mizingo ya magurudu-
mu yote manne ilikuwa imejaa
macho kuizunguka.[c] **19** Wa-
kati wowote viumbe hai wa-
liposonga, yale magurudumu
yalisonga pamoja nao, na wale
viumbe hai walipoinuliwa ku-
toka duniani, yale maguru-
dumu yaliinuliwa juu pia.[d]
**20** Walienda popote ambapo
roho iliwaelekeza kwenda, po-
pote roho ilipoenda. Maguru-
dumu yaliinuliwa pamoja nao,
kwa maana roho iliyokuwa iki-
tenda katika wale viumbe hai*
ilikuwa pia katika yale ma-
gurudumu. **21** Waliposonga,
magurudumu hayo yalisonga;
na waliposimama tuli, nayo
yalisimama tuli; na walipoinu-
liwa juu kutoka duniani, ma-
gurudumu yaliinuliwa juu pa-
moja nao, kwa maana roho ili-
yokuwa ikitenda katika wale

**1:16** *Labda yalikutana katikati kwenye mhimili mmoja katika pembe mraba.
**1:20** *Tnn., “roho ya yule kiumbe hai.”

SURA YA 1
a Eze 8:2
b Eze 10:9, 15; Ufu 4:6
c Isa 6:2; Eze 10:20, 21; Ufu 4:8
d Da 10:5, 6
e Eze 10:11, 15
f 2Sa 17:10; Met 28:1
g Met 14:4
h Eze 10:14, 15; Ufu 4:7
i Ayu 39:27, 29
j Isa 6:2
k Zb 103:20; Ebr 1:7, 14

Safu ya 2
a Da 7:9, 10
b Eze 10:9-13; Ufu 4:7
c Met 15:3; Zek 4:10
d Eze 10:15-17

viumbe hai ilikuwa pia katika
yale magurudumu.
**22** Juu ya vichwa vya wale
viumbe hai kulikuwa na
mfano wa anga lililometame-
ta kama barafu inayotisha, li-
lilotanda juu ya vichwa vyao.[a]
**23** Chini ya anga hilo maba-
wa yao yalikuwa yamenyoo-
ka,* moja kuelekea lingine.
Kila mmoja alikuwa na maba-
wa mawili ya kufunika upa-
nde mmoja wa mwili wake
na mawili ya kufunika upa-
nde mwingine. **24** Niliposi-
kia sauti ya mabawa yao, ili-
kuwa kama sauti ya maji ye-
nye kishindo, kama sauti ya
Mweza-Yote.[b] Waliposonga, ili-
kuwa kama sauti ya jeshi. Wa-
liposimama tuli, waliyashusha
mabawa yao.
**25** Kulikuwa na sauti juu
ya anga lililokuwa juu ya vi-
chwa vyao. (Waliposimama
tuli, waliyashusha mabawa
yao.) **26** Juu ya anga lililo-
kuwa juu ya vichwa vyao ku-
likuwa na kitu kilichooneka-
na kama jiwe la yakuti,[c] na
kilifanana na kiti cha ufal-
me.[d] Kwenye kiti hicho cha
ufalme aliketi mmoja aliyeo-
nekana kama mwanadamu.[e]
**27** Nami nikaona kitu kina-
chong’aa kama mchanganyi-
ko wa dhahabu na fedha,[f] ki-
lichokuwa kama moto unao-
ng’aa kutoka kwenye kile ki-
lichoonekana kuwa kiuno
chake kwenda juu; na kutoka
kwenye kiuno chake kwenda
chini, nikaona kitu kilicho-
fanana na moto.[g] Kulikuwa na
mwangaza mkali kumzunguka
pande zote **28** kama wa upi-
nde wa mvua[h] katika mawingu
siku ya mvua. Hivyo ndivyo
mwangaza uliozunguka pande
zote ulivyoonekana. Ulikuwa
kama mwonekano wa utuku-
fu wa Yehova.[a] Nilipouona, ni-
kaanguka chini kifudifudi na
kuanza kusikia sauti ya mtu
akizungumza.

**2** Kisha akaniambia: “Mwa-
na wa binadamu,* simama
kwa miguu yako ili nizungu-
mze nawe.”[b] **2** Alipozungu-
mza nami, roho ikaingia ndani
yangu na kunifanya nisimame
kwa miguu yangu[c] ili niweze
kumsikia Yule anayezungu-
mza nami.
**3** Naye akaendelea kunia-
mbia: “Mwana wa binada-
mu, ninakutuma kwa watu wa
Israeli,[d] kwa mataifa yenye
kuasi ambayo yameniasi.[e] Wao
na mababu zao wamenikosea
mpaka leo hii.[f] **4** Ninakutu-
ma kwa wana wakaidi* na we-
nye moyo mgumu,[g] nawe la-
zima uwaambie, ‘Hivi ndi-
vyo Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova anavyosema.’ **5** Nao,
iwe watasikiliza au watakataa
kusikiliza—kwa maana wao ni
nyumba ya uasi[h]—watajua kwa
hakika kwamba nabii alikuwa
miongoni mwao.[i]
**6** “Lakini wewe, mwana wa
binadamu, usiwaogope,[j] na
usiogope maneno yao, ingawa
umezungukwa na michongo-
ma na miiba*[k] na unakaa ka-
tikati ya nge. Usiogope mane-
no yao[l] na usitishwe na nyuso
zao,[m] kwa maana wao ni
nyumba ya uasi. **7** Ni lazima

SURA YA 1
a Eze 10:1
b Zb 29:3; Eze 43:2; Ufu 14:2
c Kut 24:10; Zb 96:6; Eze 10:1
d 1Fa 22:19; Zb 99:1; Isa 6:1; Ufu 4:2
e Da 7:9
f Eze 8:2
g Kum 4:24; Zb 104:1, 2
h Ufu 4:3

Safu ya 2
a Kut 24:16, 17; Eze 8:4

SURA YA 2
b Da 10:11
c Eze 3:24
d 2Nya 36:15; Eze 33:7
e Isa 1:4; Yer 16:12
f Kum 9:24; Zb 78:8; Yer 3:25; Mdo 7:51
g Eze 3:7
h Eze 12:2
i Eze 3:11; Eze 33:4, 15; Eze 33:33; Yoh 15:22; Mdo 20:26
j 2Fa 1:15; Lu 12:4
k Mik 7:4
l Isa 51:7
m Yer 1:8; Eze 3:9

**1:23** * Au labda, “yalinyooka moja kwa moja.”

**2:1** * “Mwana wa binadamu”; maneno haya yanapatikana mara 93 katika Ezekieli na hapa ndipo yanapopatikana kwa mara ya kwanza. **2:4** * Au “wenye uso mgumu.” **2:6** * Au labda, “ingawa watu ni wakaidi, nao ni kama vitu vinavyokudunga.”

uwaambie maneno yangu, iwe
watasikiliza au la, kwa maana
wao ni waasi.[a]
**8** “Lakini wewe, mwana wa
binadamu, sikiliza ninalokua-
mbia. Usiwe mwasi kama nyu-
mba hii ya uasi. Fungua ki-
nywa chako ule ninacho-
kupa.”[b]
**9** Nilipotazama, niliona mko-
no ulionyooshwa kunielekea,[c]
na katika mkono huo niliona
kitabu cha kukunjwa kilichoa-
ndikwa.[d] **10** Alipokikunjua
mbele yangu, kilikuwa kimea-
ndikwa mbele na nyuma.[e] Nyi-
mbo za huzuni na maombole-
zo na vilio vilikuwa vimeandi-
kwa kwenye kitabu hicho.[f]

**3** Kisha akaniambia: “Mwa-
na wa binadamu, kula ki-
licho mbele yako.* Kula kita-
bu hiki cha kukunjwa, na ue-
nde ukazungumze na watu wa
nyumba ya Israeli.”[g]
**2** Kwa hiyo nikafungua ki-
nywa changu, naye akani-
pa kitabu hicho nile. **3** Naye
akaendelea kuniambia: “Mwa-
na wa binadamu, kula kita-
bu hiki ninachokupa, ukijaze
tumboni mwako.” Basi nikaa-
nza kukila, nacho kilikuwa ki-
tamu kama asali kinywani
mwangu.[h]
**4** Akaniambia: “Mwana wa
binadamu, nenda miongo-
ni mwa watu wa nyumba ya
Israeli uwaambie maneno ya-
ngu. **5** Kwa maana hutumwi
kwenda kwa watu wanaozu-
ngumza lugha isiyoeleweka au
lugha isiyojulikana, bali kwa
watu wa nyumba ya Israeli.
**6** Hutumwi kwa watu wengi
wanaozungumza lugha isiyoe-
leweka au lugha isiyojulika-
na, ambao maneno yao hu-
wezi kuelewa. Ikiwa ningeku-
tuma kwao, wangekusikiliza.[a]
**7** Lakini watu wa nyumba ya
Israeli watakataa kukusikili-
za, kwa maana hawataki ku-
nisikiliza mimi.[b] Watu wote
wa nyumba ya Israeli wana
vichwa vigumu na mioyo mi-
gumu.[c] **8** Tazama! Nimeufa-
nya uso wako uwe mgumu
kama nyuso zao na paji la uso
wako liwe gumu kama mapa-
ji ya nyuso zao.[d] **9** Nime-
lifanya paji la uso wako
kuwa kama almasi, gumu ku-
liko jiwe gumu.[e] Usiwaogope,
wala usitishwe na nyuso zao,[f]
kwa maana wao ni nyumba ya
uasi.”
**10** Naye akaendelea kunia-
mbia: “Mwana wa binadamu,
yatie moyoni mwako na ku-
yasikiliza maneno yangu yote
nitakayokuambia. **11** Ne-
nda miongoni mwa watu wako
waliohamishwa*[g] uzungumze
nao. Waambie, ‘Hivi ndivyo
Bwana Mwenye Enzi Kuu Ye-
hova anavyosema,’ iwe wata-
sikiliza au watakataa kusiki-
liza.”[h]
**12** Ndipo roho ikanibeba[i]
nami nikasikia nyuma yangu
sauti ya mngurumo mkubwa
iliyosema: “Utukufu wa Yeho-
va na usifiwe katika maha-
li pake.” **13** Nilisikia sauti ya
mabawa ya wale viumbe hai
yalipokuwa yakigusana,[j] na
sauti ya magurudumu kando
yao,[k] na sauti ya mngurumo
mkubwa. **14** Nayo roho ika-
nibeba na kunichukua, nami
nikaenda kwa uchungu na
kwa ghadhabu ya roho yangu,
na mkono wa Yehova ukatu-
lia juu yangu kwa nguvu.

**3:1** * Tnn., “kula utakachopata.”

**3:11** * Tnn., “wana wa watu wako.”

SURA YA 2
*a* Yer 1:17
*b* Yer 15:16, Ufu 10:9, 10
*c* Yer 1:9
*d* Eze 3:1
*e* Ufu 5:1
*f* Eze 19:1

SURA YA 3
*g* Ufu 10:9, 10
*h* Zb 119:103, Yer 15:16, Ufu 10:9, 10

Safu ya 2
*a* Yon 3:4, 5, Mt 11:21
*b* Lu 10:16
*c* Kut 34:9, Yer 3:3, Yer 5:3
*d* Yer 1:18, 19, Yer 15:20, Mik 3:8
*e* Isa 50:7
*f* Yer 17:18
*g* 2Fa 24:12, 14
*h* Eze 2:5
*i* Eze 8:3
*j* Eze 1:24
*k* Eze 10:16

**15** Basi nikaenda Tel-abibu
kwa watu waliohamishwa, wa-
liokuwa wakikaa kando ya mto
Kebari,[a] nami nikakaa huko
walipokuwa wakikaa; nika-
kaa miongoni mwao kwa siku
saba nikiwa nimepigwa na bu-
mbuazi.[b]
**16** Mwishoni mwa siku saba
neno la Yehova likanijia:
**17** “Mwana wa binadamu,
nimekuweka kuwa mlinzi wa
watu wa nyumba ya Israeli;[c]
nawe unaposikia neno kutoka
katika kinywa changu, lazima
uwape onyo langu.[d] **18** Ni-
napomwambia mtu mwovu,
‘Hakika utakufa,’ lakini wewe
usimwonye, nawe ukatae ku-
mwambia mtu huyo mwovu
aiache njia yake ya uovu ili
aendelee kuwa hai,[e] yeye ata-
kufa kwa sababu ya kosa
lake kwa sababu yeye ni mwo-
vu,[f] lakini damu yake nitai-
dai kutoka kwako.*[g] **19** La-
kini ukimwonya mtu mwovu
naye asiuache uovu wake na
njia yake ya uovu, yeye ata-
kufa kwa sababu ya kosa
lake, lakini wewe kwa haki-
ka utauokoa uhai wako.*[h]
**20** Lakini mtu mwadilifu ana-
poacha uadilifu wake na ku-
tenda kosa,# nitaweka kikwa-
zo mbele yake, naye ataku-
fa.[i] Ikiwa hukumwonya, ata-
kufa kwa sababu ya dhambi
yake na matendo yake ya ua-
dilifu hayatakumbukwa, laki-
ni damu yake nitaidai kuto-
ka kwako.*[j] **21** Lakini ikiwa
umemwonya mtu mwadilifu
asitende dhambi, naye asite-
nde dhambi, kwa hakika atae-
ndelea kuwa hai kwa sababu
alionywa,[a] na wewe utauokoa
uhai wako.”*
**22** Nikiwa huko mkono wa
Yehova ukanijia, naye akania-
mbia: “Ondoka, nenda kwe-
nye bonde tambarare, nami
nitazungumza nawe huko.”
**23** Basi nikaondoka na kwe-
nda kwenye bonde tambarare,
na tazama! utukufu wa Yehova
ulikuwa huko,[b] kama utukufu
niliokuwa nimeuona kando ya
mto Kebari,[c] nami nikaangu-
ka chini kifudifudi. **24** Kisha
roho ikaingia ndani yangu na
kunifanya nisimame kwa mi-
guu yangu,[d] naye akaniambia:
“Nenda, jifungie ndani
ya nyumba yako. **25** Lakini
wewe mwana wa binada-
mu, wataweka kamba juu yako
na kukufunga nazo ili usiwe-
ze kuondoka miongoni mwao.
**26** Nami nitaufanya ulimi
wako ushikamane na kaakaa
la kinywa chako, nawe utaku-
wa bubu, usiweze kuwakari-
pia, kwa sababu wao ni nyu-
mba ya uasi. **27** Lakini nina-
pozungumza nawe nitafungua
kinywa chako, nawe lazima
uwaambie,[e] ‘Hivi ndivyo Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yeho-
va anavyosema.’ Anayesikili-
za na asikilize,[f] na anayekataa
kusikiliza na akatae, kwa sa-
babu wao ni nyumba ya uasi.[g]

**4** “Na wewe, mwana wa bina-
damu, chukua tofali na uli-
weke mbele yako. Uchonge jiji
juu yake—Yerusalemu. **2** Li-
zingire na ujenge ukuta
wa kulizingira,[h] utengeneze
boma la kulizingira,[i] upige ka-
mbi kulizunguka,[j] na kulizu-
ngushia mitambo ya kubomo-
lea.[k] **3** Chukua kiokeo cha
chuma, na ukiweke kuwa uku-
ta wa chuma kati yako na jiji

---

**3:18, 20** *Au “nitakufanya uwajibike kwa sababu ya damu yake.” **3:19, 21** *Au “utaiokoa nafsi yako.” **3:20** #Au “kutenda jambo lisilo la haki.”

**SURA YA 3**
a Eze 1:3
b Yer 23:9
c Isa 21:8; Isa 62:6; Yer 6:17
d Isa 58:1; Eze 33:7
e Mdo 2:40; 1Ti 4:16
f Eze 33:4
g Eze 33:8
h Eze 33:9; Mdo 18:6; Mdo 20:26
i Eze 18:24, 26; Eze 33:12, 18
j Law 19:17; Eze 33:6; Ebr 13:17

**Safu ya 2**
a Met 17:10; Eze 33:14, 15; Yak 5:19, 20
b Eze 1:27, 28
c Eze 1:1
d Eze 2:2; Da 10:19
e Eze 24:27; Eze 33:22
f Mt 11:15
g Isa 30:9

**SURA YA 4**
h 2Fa 24:11; Yer 39:1
i 2Fa 25:1
j Yer 6:6; Yer 32:24
k Eze 21:22

hilo. Kisha ukaze uso wako
dhidi yake, nalo litazingirwa;
nawe utalizingira. Hiyo ni
ishara kwa watu wa nyumba
ya Israeli.[a]
**4** “Kisha ulalie upande
wako wa kushoto na uweke
hatia ya watu wa nyumba ya
Israeli juu yako.*[b] Utabeba ha-
tia yao kwa idadi ya siku uta-
kazolalia upande wako wa ku-
shoto. **5** Na mimi nitakupa
wewe siku 390, zinazolingana
na miaka ya hatia yao,[c] nawe
utaibeba hatia ya watu wa
nyumba ya Israeli. **6** Nawe
lazima uzitimize.
“Kisha kwa mara ya pili
utalala chini, utalalia upa-
nde wako wa kulia, nawe
utaibeba hatia ya watu wa
nyumba ya Yuda[d] kwa siku 40.
Nimekupa wewe siku moja
kwa mwaka mmoja, siku moja
kwa mwaka mmoja. **7** Nawe
utaueIekeza uso wako kwa jiji
la Yerusalemu lililozingi-
rwa,[e] mkono wako ukiwa
wazi, nawe utatabiri dhidi ya
jiji hilo.
**8** “Tazama! Nitakufunga
kwa kamba ili usiweze kugeu-
ka kutoka upande mmoja kwe-
nda upande mwingine, mpa-
ka utakapotimiza siku zako za
kulizingira.
**9** “Na uchukue ngano, sha-
yiri, maharagwe mapana, de-
ngu, mtama, na kusemethi,
nawe uvitie katika chombo ki-
moja na ujitengenezee mkate.
Kwa idadi ya siku unazolalia
upande wako, siku 390, utau-
la.[f] **10** Utapima na kula she-
keli 20* za chakula kwa siku.
Utaula nyakati husus.

**11** “Na utakunywa maji
kwa kipimo, sehemu ya sita
ya hini.* Utayanywa nyakati
hususa.
**12** “Utaula kama ambavyo
ungekula mkate wa mviri-
ngo wa shayiri; utauoka mbele
ya macho yao, ukitumia mavi
ya wanadamu yaliyokauka.”
**13** Na Yehova akaendelea ku-
sema: “Hivyo ndivyo Waisrae-
li watakavyoula mkate wao
—usio safi—kati ya mataifa
ambako nitawatawanya.”[a]
**14** Ndipo nikasema: “Isiwe
hivyo, Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova! Tangu ujana wa-
ngu mpaka sasa sijatiwa* una-
jisi kwa kula nyama ya mnya-
ma ambaye amepatikana ame-
kufa wala mnyama aliyera-
ruliwa,[b] na nyama isiyo safi#
haijawahi kuingia kinywani
mwangu.”[c]
**15** Basi akaniambia: “Sawa,
nitakuruhusu utumie mavi ya
ng’ombe badala ya mavi ya
wanadamu, nawe utaoka mka-
te wako juu yake.” **16** Naye
akaniambia: “Mwana wa bi-
nadamu, nitafanya chakula
kikosekane* Yerusalemu,[d] na
kwa wasiwasi mwingi wata-
kula mkate wao kwa kipimo,[e]
na kwa hofu nyingi wataku-
nywa maji yao kwa kipimo.[f]
**17** Hili litatukia ili wakose
mkate na maji, nao waangalia-
ne kwa mshtuko na kudhoofi-
ka kwa sababu ya kosa lao.

**5** “Lakini wewe, mwana wa
binadamu, chukua upanga
mkali ili uutumie kama we-
mbe wa kinyozi. Nyoa kichwa
chako na ndevu zako, nawe

4:4 * Tnn., “juu yake,” yaani, upande wa kushoto wa Ezekieli. 4:10 * Karibu gramu 230. Angalia Nyongeza B14.

4:11 * Karibu lita 0.6. Angalia Nyongeza B14. 4:14 * Au “nafsi yangu haijatiwa.” # Au “mbaya.” 4:16 * Tnn., “nitazivunja fito za mikate.” Labda ni fito zilizotumiwa kuhifadhia mikate.

SURA YA 4
a Eze 12:6; Eze 24:24
b 2Fa 17:21
c Hes 14:34; 1Fa 12:19, 20
d 2Fa 23:27
e Yer 52:4
f Eze 4:5

Safu ya 2
a Ho 9:3
b Kut 22:31; Law 7:24; Law 11:40
c Kum 14:3; Isa 65:4; Isa 66:17
d Law 26:26; Isa 3:1; Eze 5:16
e 2Fa 25:3; Yer 37:21; Omb 1:11; Omb 4:9; Omb 5:9, 10
f Eze 12:18

uchukue mizani, uzipime
nywele hizo na kuzigawa kati-
ka mafungu. **2** Utaiteketeza
theluthi moja ya nywele hizo
katika moto ndani ya jiji siku
za kuzingira zitakapokamili-
ka.[a] Kisha utachukua theluthi
nyingine nawe utaipiga kwa
upanga kulizunguka jiji pa-
nde zote,[b] na theluthi ya mwi-
sho utaitawanya kwenye upe-
po, nami nitauchomoa upanga
ili kuwakimbiza.[c]
**3** “Pia utachukua nywele
chache na kuzifunga kati-
ka pindo za* vazi lako. **4** Na
uchukue nyingine na kuzitupa
motoni na kuziteketeza. Moto
utatokea humo na kuenea ka-
tika nyumba yote ya Israeli.[d]
**5** “Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova anasema hivi: ‘Huyu
ni Yerusalemu. Nimemweka
katikati ya mataifa, na nchi zi-
namzunguka pande zote.
**6** Lakini aliasi sheria zangu*
na amri zangu, akatenda uovu
zaidi kuliko mataifa na nchi
zinazomzunguka pande zote.[e]
Kwa maana wamekataa sheria
zangu, nao hawakutembea ka-
tika amri zangu.’
**7** “Kwa hiyo, Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anasema
hivi: ‘Kwa sababu mlikuwa wa-
sumbufu kuliko mataifa yote
yanayowazunguka na hamku-
tembea katika amri zangu au
kutenda kulingana na sheria
zangu, badala yake mkafuata
sheria za mataifa yanayowazu-
nguka pande zote,[f] **8** Bwana
Mwenye Enzi Kuu Yehova ana-
sema hivi: “Sasa niko dhidi
yako, Ee jiji,[g] na mimi mwenye-
we nitatekeleza hukumu kati-
kati yako mbele ya mataifa.[h]
**9** Nami nitafanya ndani yako
mambo ambayo sijawahi kufa-
nya, na ambayo sitafanya tena
kwa sababu ya mazoea yako
yote yanayochukiza.[a]
**10** “‘“Kwa hiyo akina baba
miongoni mwenu watawala
wana wao,[b] nao wana watawa-
la baba zao, nami nitatekele-
za hukumu kati yenu na ku-
watawanya kila upande* wale
waliobaki kati yenu.”’[c]
**11** “‘Kwa hiyo, kwa hakika,
kama ninavyoishi,’ asema
Bwana Mwenye Enzi Kuu Ye-
hova, ‘kwa sababu mlipacha-
fua mahali pangu patakatifu
kwa sanamu zenu zote zinazo-
chukiza na mazoea yenu yote
yanayochukiza,[d] mimi pia ni-
tawakataa;* jicho langu hali-
tasikitika, nami sitawahuru-
mia.[e] **12** Theluthi yenu moja
watakufa kwa ugonjwa hata-
ri au kuangamia kwa njaa
kali miongoni mwenu. Na the-
luthi nyingine watauawa kwa
upanga kuwazunguka pande
zote.[f] Nami nitaitawanya the-
luthi ya mwisho kila upande,*
nami nitauchomoa upanga ili
kuwakimbiza.[g] **13** Ndipo ha-
sira yangu itakapokoma, na
ghadhabu yangu dhidi yao ita-
tulia, nami nitaridhika.[h] Ni-
takapomaliza kuwamwagia
ghadhabu yangu, watalazimi-
ka kujua kwamba mimi, Yeho-
va, ninasisitiza watu waniabu-
du mimi peke yangu.[i]
**14** “‘Nitakufanya kuwa uki-
wa na kitu cha kushutumiwa
kati ya mataifa yanayokuzu-
nguka na mbele ya macho ya
kila mpita njia.[j] **15** Utakuwa
kitu cha kushutumiwa na ku-
dharauliwa,[k] mfano wa kuo-

SURA YA 5
a Yer 9:21; Eze 4:8
b Yer 15:2
c Law 26:33; Eze 5:12
d Yer 4:4
e Eze 16:46, 47
f 2Fa 21:9, 11; Yer 2:11
g Yer 21:5; Eze 15:7
h Kum 29:22, 24; 1Fa 9:8; Omb 2:15

Safu ya 2
a Omb 4:6; Da 9:12
b Law 26:29; Yer 19:9; Omb 4:10
c Law 26:33; Kum 28:64
d Law 20:3; 2Fa 21:1, 7; 2Nya 36:14; Yer 32:34
e Omb 2:21; Eze 7:4
f Yer 14:12; Yer 15:2; Yer 21:9
g Law 26:33; Yer 9:16; Yer 42:16
h Eze 16:42
i Kut 20:3, 5; Kut 34:14; Kum 6:15
j Kum 28:37; 1Fa 9:7; Ne 2:17
k Zb 79:4; Yer 24:9; Omb 2:15; Omb 3:61, 62

**5:3** * Au “marinda ya.” **5:6** * Tnn., “maamuzi yangu ya hukumu.”
**5:10, 12** * Tnn., “kuelekea kila upepo.”
**5:11** * Au “nitawapunguza.”

nya na tisho kwa mataifa ya-
nayokuzunguka, nitakapote-
keleza hukumu dhidi yako
kwa hasira na ghadhabu na
kwa adhabu kali. Mimi, Yeho-
va, nimesema.
**16** "'Nitawaletea mishale
hatari ya njaa kali ili iwaanga-
mize.[a] Mishale nitakayowale-
tea itawaangamiza ninyi. Ni-
taifanya njaa iwe kali zaidi
kwenu kwa kufanya chakula
chenu kisipatikane.*[b] **17** Ni-
tawaletea njaa kali na wanya-
ma wakali wa mwituni,[c] nao
watawaua watoto wenu. Ugo-
njwa hatari na umwagaji wa
damu utawalemea, nami nita-
leta upanga dhidi yenu.[d]
Mimi, Yehova, nimesema.'"

**6** Neno la Yehova likanijia
tena likisema: **2** "Mwana
wa binadamu, uelekeze uso
wako kwenye milima ya Israe-
li na utabiri dhidi yake.
**3** Nawe utasema, 'enyi milima
ya Israeli, sikieni neno la Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yehova:
Hivi ndivyo Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova anavyoia-
mbia milima, vilima, vijito na
mabonde: "Tazameni! Ninale-
ta upanga dhidi yenu, nami ni-
taharibu mahali penu pa juu.
**4** Madhabahu zenu zitabomo-
lewa na vinara vyenu vya uvu-
mba vitavunjwa,[e] na walioua-
wa kati yenu nitawatupa chini
mbele ya sanamu zenu zina-
zochukiza.*[f] **5** Nami nitazi-
tupa maiti za watu wa Israe-
li mbele ya sanamu zao zi-
nazochukiza, nami nitaitawa-
nya mifupa yenu kuzunguka
pande zote za madhabahu
zenu.[a] **6** Katika makao yenu
yote, majiji yataharibiwa[b]
na mahali pa juu patabo-
molewa na kuachwa ukiwa.[c]
Madhabahu zenu zitaharibi-
wa na kuvunjwa vipandevipa-
nde, sanamu zenu zinazochu-
kiza zitaharibiwa, vinara vye-
nu vya uvumba vitakatwaka-
twa, na kazi zenu zitafutiliwa
mbali. **7** Na wale waliouawa
wataanguka katikati yenu,[d]
nanyi mtalazimika kujua kwa-
mba mimi ni Yehova.[e]
**8** "'"Lakini nitaacha wengi-
ne wabaki, kwa maana baadhi
yenu wataponyoka upanga
miongoni mwa mataifa mta-
kapotawanywa katika nchi
mbalimbali.[f] **9** Na wale wa-
takaoponyoka watanikumbu-
ka kati ya mataifa ambamo
watapelekwa mateka.[g] Wata-
tambua kwamba nilikuwa ni-
mevunjika moyo kwa sababu
ya moyo wao usio na uamini-
fu* ulioniacha[h] na macho yao
ambayo yanatamani sana# sa-
namu zao zinazochukiza.[i] Wa-
taaibika na kuchukizwa na
mambo yote maovu na yenye
kuchukiza ambayo wamete-
nda.[j] **10** Nao watalazimika
kujua kwamba mimi ni Yeho-
va na kwamba vitisho vyangu
vya kuwaletea msiba huu ha-
vikuwa vya bure."'[k]
**11** "Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi:
'Piga makofi na upige mguu
chini, na uomboleze kwa saba-
bu ya mambo yote maovu na
yanayochukiza yaliyofanywa
na watu wa nyumba ya Israe-
li, kwa maana watakufa
kwa upanga, kwa njaa kali na
kwa ugonjwa hatari.[l] **12** Yule

**5:16** *Tnn., "kwa kuvunja fito zenu za mikate." Labda ni fito zilizotumiwa kuhifadhia mikate. **6:4** *Huenda neno la Kiebrania linahusiana na neno "mavi," nalo hutumiwa kuonyesha dharau.

**6:9** *Au "uliopotoka kimaadili; wa ukahaba." #Au "yanayofuatilia kwa upotovu wa kimaadili."

SURA YA 5
a Kum 32:23
b Law 26:26; Eze 4:16
c Law 26:22; Kum 32:24; Eze 14:21; Eze 33:27
d Eze 21:3

SURA YA 6
e Isa 27:9
f Law 26:30

Safu ya 2
a Yer 8:1, 2
b Yer 2:15; Yer 32:29; Mik 3:12
c Eze 16:39
d Yer 14:18
e Eze 7:4
f Yer 30:10; Yer 44:28; Eze 14:22
g Kum 30:1, 2; Zb 137:1
h Zb 78:40, 41; Isa 63:10
i Hes 15:39
j Eze 20:43; Eze 36:31
k Eze 33:29; Da 9:12; Zek 1:6
l Yer 15:2; Yer 16:4; Eze 5:12

aliye mbali sana atakufa kwa
ugonjwa hatari, na yule ali-
ye karibu atauawa kwa upa-
nga, na yeyote anayeponyoka
mambo hayo na kubaki ata-
kufa kwa njaa kali; nami nita-
wamwagia kikamili ghadhabu
yangu.[a] **13** Nanyi mtalazimi-
ka kujua kwamba mimi ni Ye-
hova[b] wakati waliouawa mio-
ngoni mwao watakapotapakaa
kati ya sanamu zao zinazochu-
kiza kuzunguka pande zote za
madhabahu zao,[c] juu ya kila
kilima kirefu, juu ya vilele vyo-
te vya milima, na chini ya kila
mti wenye majani mengi, na
chini ya matawi ya miti miku-
bwa, mahali ambapo wametoa
dhabihu zenye harufu nzuri*
ili kuzituliza sanamu zao zote
zinazochukiza.[d] **14** Nami ni-
taunyoosha mkono wangu dhi-
di yao na kuifanya nchi iwe
ukiwa, na makao yao yote ya-
takuwa ukiwa kuliko nyika ili-
yo karibu na Dibla. Nao wata-
lazimika kujua kwamba mimi
ni Yehova.'"

**7** Neno la Yehova likanijia
tena likisema: **2** "Nawe
Mwana wa binadamu, hivi ndi-
vyo Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova anavyoiambia nchi ya
Israeli: 'Mwisho! Mwisho ume-
zifikia pembe nne za nchi.
**3** Sasa mwisho umekufikia,
nami nitakumwagia hasira ya-
ngu, nami nitakuhukumu ku-
lingana na njia zako na kukua-
dhibu* kwa sababu ya mate-
ndo yako yote yanayochukiza.
**4** Jicho langu halitakusikiti-
kia; wala sitakuhurumia,[e] kwa
maana nitakuletea matokeo
ya njia zako mwenyewe, nawe
utapatwa na madhara ya ma-
tendo yako yanayochukiza.[a]
Nanyi mtalazimika kujua kwa-
mba mimi ni Yehova.'[b]

**5** "Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova anasema hivi: 'Taza-
ma! Msiba, msiba wa pekee,
unakuja.[c] **6** Mwisho unaku-
ja; mwisho utakuja; utainuka*
wenyewe dhidi yako. Tazama!
Unakuja. **7** Zamu yako ime-
fika,* wewe unayekaa nchini.
Wakati unakuja, siku hiyo iko
karibu.[d] Kuna vurugu, wala si
kelele za shangwe milimani.

**8** "'Hivi karibuni nitaku-
mwagia ghadhabu yangu,[e]
nami nitakumwagia hasira ya-
ngu yote,[f] nami nitakuhuku-
mu kulingana na njia zako na
kukuadhibu* kwa sababu ya
matendo yako yote yanayo-
chukiza. **9** Jicho langu ha-
litakusikitikia; wala sita-
kuhurumia.[g] Kwa maana ni-
takuletea matokeo ya njia
zako mwenyewe, nawe utapa-
twa na madhara ya matendo
yako mwenyewe yanayochuki-
za. Nanyi mtalazimika kujua
kwamba mimi, Yehova, ndiye
ninayewapiga.[h]

**10** "'Tazama, ile siku! Taza-
ma, inakuja![i] Zamu yako
imefika;* fimbo imechanua na
kimbelembele kimechipuka.
**11** Ukatili umesitawi na kuwa
fimbo ya uovu.[j] Wao wenye-
we, mali yao, umati wao, wala
umashuhuri wao hautaoko-
ka. **12** Wakati utakuja, siku
hiyo itafika. Mnunuzi asisha-
ngilie, na muuzaji asiombole-
ze, kwa maana kuna ghadha-
bu dhidi ya umati wao wote.*[k]
**13** Kwa maana muuzaji hata-

---

**6:13** * Au "wametoa harufu zinazovutia."
**7:3, 8** * Au "kukufanya uwajibike."

**7:6** * Tnn., "utaamka." **7:7, 10** * Au labda, "Shada lako la maua limefika."
**7:12** * Yaani, wale wanaonunua mali na pia wale wanaouza hawatafaidika, kwa maana wote wataangamizwa.

SURA YA 6
a Eze 5:13
b Eze 12:15
c Yer 8:2
d Eze 20:28

SURA YA 7
e Eze 5:11

Safu ya 2
a Yer 16:18; Eze 16:43
b Eze 6:13
c 2Fa 21:12; Da 9:12
d Sef 1:14
e 2Nya 34:21
f Yer 7:20; Eze 5:13
g Yer 13:14
h Isa 66:6; Eze 33:29
i Sef 1:14
j Isa 59:6; Yer 6:7; Mik 6:12
k Sef 1:18

kirudia kitu alichouza, hata
uhai wake ukiokolewa, kwa
maana maono hayo yanahu-
su umati wote. Hakuna ata-
kayerudi, na kwa sababu ya
kosa lake,* hakuna atakayeo-
koa uhai wake.
14 “‘Wamepiga tarumbeta[a]
na kila mtu yuko tayari, la-
kini hakuna anayeenda vita-
ni, kwa sababu nina ghadha-
bu dhidi ya umati wote.[b]
15 Upanga uko nje,[c] na ugo-
njwa hatari na njaa kali
zimo ndani. Yeyote aliye uwa-
njani atakufa kwa upanga, na
njaa kali na ugonjwa hatari
vitawameza wale walio jijini.[d]
16 Watu wao watakaofaniki-
wa kuponyoka wataenda mili-
mani, na kama njiwa wa ma-
bondeni, kila mmoja ataombo-
leza kwa sababu ya kosa lake.[e]
17 Mikono yao yote italegea,
na magoti yao yote yatado-
ndosha maji.*[f] 18 Wamevaa
nguo za magunia,[g] nao wana-
tetemeka.* Kila mtu ataaibi-
shwa, na kila kichwa kitakuwa
na upara.#[h]
19 “‘Watatupa fedha yao
barabarani, nayo dhahabu
yao itawachukiza. Wala fedha
yao wala dhahabu yao haita-
weza kuwaokoa katika siku
ya ghadhabu ya Yehova.[i]
Hawatashiba,* wala kuyaja-
za matumbo yao, kwa maa-
na vitu hivyo# vimekuwa ki-
kwazo kinachosababisha kosa
lao. 20 Walijivunia urembo
wa mapambo yao, nao waka-
yatumia* kutengeneza mifa-
no yao inayochukiza, sanamu
zao zinazochukiza.[a] Ndiyo sa-
babu nitaifanya fedha na dha-
habu yao kuwa chukizo kwao.
21 Nami nitaitia* mikononi
mwa wageni ili waipore na ku-
wapa waovu wa dunia kuwa
nyara, nao wataitia unajisi.
22 “‘Nami nitaugeuza uso
wangu kutoka kwao,[b] nao wa-
tapatia unajisi mahali pangu
palipofichika,* na wanyang’a-
nyi wataingia mahali hapo na
kupatia unajisi.[c]
23 “‘Tengeneza mnyoro-
ro,*[d] kwa maana nchi ime-
jaa hukumu yenye madoa ya
damu[e] na jiji limejaa ukati-
li.[f] 24 Nami nitaingiza ma-
taifa mabaya kabisa,[g] nayo ya-
tamiliki nyumba zao,[h] nami
nitakikomesha kiburi cha
wenye nguvu, na mahali pao
patakatifu patatiwa unajisi.[i]
25 Maumivu yao yatakapo-
kuja, watatafuta amani la-
kini haitakuwepo.[j] 26 Msi-
ba utakuja juu ya msiba, na
habari baada ya habari, na
watu watatafuta maono ku-
toka kwa nabii,[k] lakini sheria
itatoweka* kutoka kwa kuha-
ni na ushauri# kutoka kwa wa-
zee.[l] 27 Mfalme ataombole-
za,[m] naye mkuu atavaa kuka-
ta tamaa,* na mikono ya
watu wa nchi itatetemeka kwa
hofu. Nitawatendea kulinga-
na na njia zao, nami nitawahu-
kumu kama walivyohukumu.

SURA YA 7
a Yer 4:5
b Yer 7:20; Yer 12:12
c Law 26:25
d Yer 14:18; Eze 5:12
e Isa 59:11
f Eze 21:7
g Isa 3:24
h Isa 22:12
i Met 11:4; Sef 1:18

Safu ya 2
a 2Fa 21:1, 7; Yer 7:30
b Yer 18:17
c 2Nya 36:19; Omb 1:10
d Yer 39:6, 7; Omb 3:7
e 2Fa 21:16; 2Fa 24:3, 4; Yer 2:34; Eze 9:9
f Isa 59:6; Mik 2:2
g Kum 28:48-51; Eze 21:31; Hab 1:6
h Yer 6:12; Omb 5:2
i Eze 21:2
j Isa 57:21; Yer 8:15
k Yer 21:1, 2; Yer 37:17
l Zb 74:9; Omb 2:9; Eze 20:3
m Yer 52:10

**7:13** *Au labda, “kwa kosa lake.” **7:17** *Yaani, watajikojolea kwa sababu ya woga. **7:18** *Tnn., “wamefunikwa na hofu.” #Yaani, vichwa vyao vitanyolewa kwa sababu ya maombolezo. **7:19** *Au “Nafsi zao hazitashiba.” #Yaani, fedha yao na dhahabu yao.

**7:20** *Yaani, mapambo ya dhahabu na fedha. **7:21** *Yaani, fedha yao na dhahabu yao waliyotumia kutengeneza sanamu. **7:22** *Inaonekana ni sehemu ya ndani zaidi ya mahali patakatifu pa Yehova. **7:23** *Yaani, minyororo ya utekwa. **7:26** *Au “mafundisho yatatoweka.” #Au “mashauri.” **7:27** *Au “ukiwa.”

Nao watalazimika kujua kwa-
mba mimi ni Yehova.'"[a]

8 Na katika mwaka wa sita,
mwezi wa sita, siku ya
tano ya mwezi huo, nilipoku-
wa nimeketi nyumbani mwa-
ngu na wazee wa Yuda walipo-
kuwa wameketi mbele yangu,
mkono wa Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova ulinishika ni-
kiwa hapo. 2 Nilipokuwa ni-
kitazama, niliona umbo lili-
loonekana kama moto; kuli-
kuwa na moto chini ya kitu
kilichoonekana kama kiuno
chake,[b] na kuanzia kiuno cha-
ke kwenda juu, mwonekano
wake uling'aa kama mchanga-
nyiko wa dhahabu na fedha.[c]
3 Kisha akanyoosha kitu kili-
choonekana kama mkono na
kuniinua kwa kishungi cha
nywele za kichwa changu, na
roho ikanibeba katikati ya du-
nia na mbingu na kunileta Ye-
rusalemu kupitia maono ku-
toka kwa Mungu, kwenye njia
inayoelekea kwenye lango la
ndani[d] linalotazama kaskazi-
ni, mahali ilipokuwa ishara
ya* ibada ya sanamu inayo-
chochea wivu.[e] 4 Na tazama!
utukufu wa Mungu wa Israeli
ulikuwa hapo,[f] kama mwone-
kano niliokuwa nimeuona ka-
tika bonde tambarare.[g]

5 Kisha akaniambia: "Mwa-
na wa binadamu, tafadhali
inua macho yako kuelekea
kaskazini." Basi nikainua ma-
cho yangu kuelekea kaskazi-
ni, na huko, upande wa kas-
kazini wa lango la madhaba-
hu kulikuwa na ishara hii ya*
wivu langoni. 6 Naye aka-
niambia: "Mwana wa binada-
mu, je, unaona mambo ma-
baya sana na yenye kuchuki-
za ambayo watu wa nyumba
ya Israeli wanafanya hapa,[a]
mambo yanayonifanya niende
mbali sana na mahali pa-
ngu patakatifu?[b] Lakini utao-
na mambo yanayochukiza ya-
liyo mabaya hata zaidi."

7 Kisha akanileta kwenye
mlango wa ua, nami nilipo-
tazama, niliona tundu uku-
tani. 8 Akaniambia: "Mwa-
na wa binadamu, tafadhali to-
boa ukuta." Nami nikauto-
boa ukuta na kuona mlango.
9 Akaniambia: "Ingia ndani
uone mambo maovu na ye-
nye kuchukiza wanayofa-
nya hapa." 10 Basi nikaingia
na kutazama, nikaona mifano
mbalimbali ya viumbe wanao-
tambaa na wanyama wanao-
chukiza[c] na sanamu zote zi-
nazochukiza* za watu wa
nyumba ya Israeli;[d] zilikuwa
zimechongwa ukutani kuzu-
nguka pande zote. 11 Na wa-
zee 70 wa nyumba ya Israeli
walikuwa wamesimama mbele
ya vitu hivyo, naye Yaazania
mwana wa Shafani[e] alikuwa
amesimama miongoni mwao.
Kila mmoja wao alikuwa na
chetezo chake mkononi mwa-
ke, na wingu la uvumba lenye
manukato lilikuwa likipanda
juu.[f] 12 Akaniambia: "Mwa-
na wa binadamu, je, umeo-
na mambo ambayo wazee wa
nyumba ya Israeli wanafanya
gizani, kila mmoja akiwa kati-
ka vyumba vya ndani ambamo
sanamu zake za kuchongwa
zimewekwa ili zionekane?*
Kwa maana wanasema, 'Yeho-

8:3 *Au "mfano wa." 8:5 *Au "mfano huu wa."

8:10 *Huenda neno la Kiebrania linahusiana na neno "mavi," nalo hutumiwa kuonyesha dharau. 8:12 *Au "katika vyumba vya ndani vya sanamu yake bora?"

SURA YA 7
a Eze 6:13

SURA YA 8
b Da 7:9
c Eze 1:4, 27
d Yer 20:2 Eze 9:2
e Kum 32:16
f Kut 40:34
g Eze 1:27, 28

Safu ya 2
a 2Nya 36:14
b Yer 26:4, 6
c Law 11:10
d Kut 20:4, 5
e 2Fa 22:3, 4 2Fa 25:22 Yer 26:24
f Eze 16:17, 18

va hatuoni. Yehova ameiacha
nchi hii.’”[a]
**13** Naye akaendelea kunia-
mbia: “Utaona mambo yana-
yochukiza yaliyo mabaya hata
zaidi ambayo wanafanya.”
**14** Basi akanileta kwenye njia
inayoelekea kwenye lango la
kaskazini la nyumba ya Yeho-
va, na huko nikaona wanawa-
ke wameketi wakimlilia mu-
ngu Tamuzi.
**15** Naye akaendelea kunia-
mbia: “Je, unaona mambo
haya, ewe mwana wa binada-
mu? Utaona mambo yanayo-
chukiza ambayo ni maba-
ya hata zaidi kuliko haya.”[b]
**16** Basi akanileta katika ua
wa ndani wa nyumba ya Ye-
hova.[c] Hapo kwenye mlango
wa hekalu la Yehova, katika-
ti ya ukumbi na madhabahu,
kulikuwa na wanaume 25 hivi
ambao migongo yao ilielekea
hekalu la Yehova na nyuso zao
zilitazama mashariki; nao wa-
likuwa wakiliinamia jua kuele-
kea mashariki.[d]
**17** Akaniambia: “Mwana wa
binadamu, je, unaona hili? Je,
ni jambo dogo sana kwa watu
wa nyumba ya Yuda kufanya
mambo haya yanayochukiza,
kuijaza nchi ukatili[e] na kue-
ndelea kunikasirisha? Taza-
ma, wanaidunga pua yangu
kwa lile tawi.* **18** Basi nita-
tenda kwa ghadhabu. Jicho
langu halitasikitika; wala sita-
wahurumia.[f] Hata wakilia kwa
sauti kubwa masikioni mwa-
ngu, sitawasikia.”[g]
**9** Kisha nikamsikia akisema
hivi kwa sauti kubwa:
“Waiteni wale watakaoliadhi-
bu jiji hili, kila mmoja wao aki-
wa na silaha yake ya kuanga-
miza mkononi mwake!”
**2** Nikaona wanaume sita
wakija kutoka upande wa la-
ngo la juu[a] linalotazama kas-
kazini, kila mmoja akiwa na
silaha yake ya kuponda mko-
noni mwake; na kulikuwa na
mwanamume mmoja kati yao
aliyevaa kitani, akiwa na ki-
dau cha wino cha mwandishi
kiunoni,* nao wakaingia nda-
ni na kusimama kando ya ma-
dhabahu ya shaba.[b]
**3** Kisha utukufu wa Mungu
wa Israeli[c] ukainuka kutoka
mahali ulipokuwa umetulia
juu ya makerubi na kwenda
kwenye kizingiti cha mlango
wa nyumba hiyo,[d] naye akaa-
nza kumwita kwa sauti yule
mwanamume aliyevaa kitani,
ambaye alikuwa na kidau cha
wino cha mwandishi kiuno-
ni. **4** Yehova akamwambia:
“Pita kotekote jijini, katika jiji
lote la Yerusalemu, nawe uya-
tie alama mapaji ya nyuso za
watu wanaolia kwa uchungu
na kwa maumivu makali[e] kwa
sababu ya mambo yote yana-
yochukiza yanayofanywa ji-
jini.”[f]
**5** Naye akawaambia wale
wengine huku nikisikia: “Pite-
ni kotekote jijini baada yake
na kuua. Jicho lenu lisisiki-
tike, wala msiwe na huruma
hata kidogo.[g] **6** Mnapaswa
kuwaua wote kabisa, mzee, ki-
jana, bikira, mtoto mdogo, na
wanawake.[h] Lakini msimkari-
bie mtu yeyote aliye na
ile alama.[i] Mnapaswa kua-
nzia mahali pangu patakati-
fu.”[j] Kwa hiyo wakaanza na
wale wazee waliokuwa mbele

8:17 * Inaonekana ni tawi lililotumiwa katika ibada ya sanamu.

9:2 * Au “chombo cha kuwekea wino cha mwandishi.”

SURA YA 8
a Isa 29:15; Eze 9:9
b 2Nya 36:14
c 2Nya 4:9
d Kum 4:19; 2Fa 17:16; Yer 8:1, 2
e 2Fa 21:16; Yer 19:4; Eze 9:9
f Eze 5:11; Eze 7:9
g Isa 1:15; Mik 3:4

Safu ya 2

SURA YA 9
a Yer 20:2; Eze 8:3
b 2Nya 4:1
c Eze 3:23; Eze 8:3, 4; Eze 11:22
d Eze 10:4
e Zb 119:53; 2Pe 2:7, 8
f Eze 5:11
g Kut 32:26, 27; Eze 7:4
h 2Nya 36:17
i Kut 12:23; Yos 2:17-19; Ufu 9:4
j 2Fa 25:18, 21; Yer 25:29

ya ile nyumba.[a] 7 Kisha aka-
waambia: “Itieni nyumba una-
jisi na kuzijaza nyua wale wa-
liouawa.[b] Nendeni!” Basi wa-
kaenda na kuwaua watu jijini.
8 Walipokuwa wakiwaua,
nilibaki mimi peke yangu, ni-
kaanguka kifudifudi na kupa-
za sauti: “Ole wangu, Ee Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yehova!
Je, utawaangamiza Waisraeli
wote wanaobaki unapolimwa-
gia ghadhabu yako jiji la Yeru-
salemu?”[c]
9 Basi akaniambia: “Kosa
la watu wa nyumba ya Israe-
li na Yuda ni kubwa sana, ku-
bwa kwelikweli.[d] Nchi imejaa
umwagaji wa damu,[e] nalo jiji
limejaa ufisadi.[f] Kwa maana
wanasema, ‘Yehova ameiacha
nchi hii, na Yehova haoni.’[g]
10 Lakini mimi, jicho langu
halitasikitika; wala sitawahu-
rumia.[h] Nitawaletea madhara
ya njia yao juu ya kichwa chao
wenyewe.”
11 Ndipo nikamwona yule
mwanamume aliyevaa kitani,
ambaye alikuwa na kidau cha
wino kiunoni, akirudi na ku-
leta habari akisema: “Nimefa-
nya kama ulivyoniamuru.”

**10** Nilipokuwa nikitazama,
niliona juu ya anga lili-
lokuwa juu ya vichwa vya ma-
kerubi kitu kama jiwe la ya-
kuti kikitokea juu yao, nacho
kilifanana na kiti cha ufal-
me.[i] 2 Kisha akamwambia
yule mwanamume aliyevaa ki-
tani:[j] “Ingia katikati ya magu-
rudumu yanayozunguka,[k] chi-
ni ya makerubi, na ujaze mi-
kono yako miwili makaa ya-
nayowaka[l] kutoka katikati ya
makerubi na kuyarusha juu ya
jiji.”[m] Basi akaingia huku niki-
tazama.
3 Makerubi walikuwa wa-
mesimama upande wa ku-
lia wa ile nyumba mwanamu-
me huyo alipoingia, nalo wi-
ngu likajaa katika ua wa nda-
ni. 4 Na utukufu wa Yehova[a]
ukainuka kutoka kwa makeru-
bi mpaka kwenye kizingiti cha
mlango wa nyumba hiyo, na
hatua kwa hatua nyumba hiyo
ikajaa wingu,[b] na ua ulikuwa
umejaa mwangaza wa utuku-
fu wa Yehova. 5 Na sauti ya
mabawa ya makerubi ilisikika
katika ua wa nje, kama sauti
ya Mungu Mweza-Yote anapo-
zungumza.[c]
6 Kisha akamwamuru hivi
yule mwanamume aliyevaa ki-
tani: “Chukua moto kutoka
katikati ya magurudumu ya-
nayozunguka, kutoka katika-
ti ya makerubi,” naye akai-
ngia na kusimama kando
ya gurudumu. 7 Kisha mmo-
ja wa makerubi akaunyoosha
mkono wake kuelekea moto
uliokuwa katikati ya makeru-
bi.[d] Akachukua kiasi fulani na
kukiweka kwenye mikono mi-
wili ya yule aliyevaa kitani,[e]
naye akauchukua na kwenda
nje. 8 Makerubi walikuwa na
kitu kilichofanana na mikono
ya mwanadamu chini ya ma-
bawa yao.[f]
9 Nilipokuwa nikitazama,
niliona magurudumu manne
kando ya makerubi, gurudu-
mu moja kando ya kila kerubi,
na magurudumu hayo yalione-
kana yaking’aa kama jiwe la
krisolito.[g] 10 Kuhusu mwo-
nekano wake, yote manne yali-
fanana, yalionekana kama gu-
rudumu moja likiwa katikati
ya gurudumu lingine. 11 Ya-
liposonga, yaliweza kwenda
upande wowote kati ya zile
pande nne bila kugeuka,

SURA YA 9
a Eze 8:11
b Omb 2:21
c Mwa 18:23
Eze 11:13
d 2Nya 36:14
Isa 1:4
e 2Fa 21:16
Yer 2:34
Mt 23:30
f Eze 22:29
g Isa 29:15
Eze 8:12
h Eze 5:11
Eze 7:4

SURA YA 10
i Isa 6:1
Eze 1:22, 26
Ufu 4:2, 3
j Eze 9:2
k Eze 1:16
l Eze 1:13
m 2Fa 25:8, 9

Safu ya 2
a Eze 1:27, 28
Eze 9:3
b Kut 40:35
2Nya 5:13
Eze 43:5
c Zb 29:3, 4
Eze 1:24
Yoh 12:28, 29
d Eze 1:13
e Eze 9:2
f Eze 1:8
g Eze 1:15-18

kwa maana yalikuwa yakienda
upande ambao kichwa kilita-
zama nayo yalienda bila ku-
geuka. **12** Miili yao yote, mi-
gongo yao, mikono yao, ma-
bawa yao, na yale magurudu-
mu, magurudumu ya wote
wanne, yalijaa macho kila ma-
hali.[a] **13** Kuhusu yale magu-
rudumu, nilisikia sauti ikiyai-
ta, "Magurudumu yanayozu-
nguka!"
**14** Kila mmoja wao* aliku-
wa na nyuso nne. Uso wa kwa-
nza ulikuwa uso wa kerubi,
uso wa pili ulikuwa uso wa
mwanadamu, wa tatu ulikuwa
uso wa simba, na wa nne uli-
kuwa uso wa tai.[b]
**15** Na wale makerubi wa-
likuwa wakiinuka—walikuwa
viumbe hai walewale nilio-
waona* kwenye mto Kebari[c]—
**16** na wale makerubi walipo-
songa, magurudumu yalikuwa
yakisonga kando yao; na wale
makerubi walipoinua juu ma-
bawa yao ili yawe juu sana ya
dunia, magurudumu hayo ha-
yakuwa yakigeuka au kuondo-
ka kando yao.[d] **17** Waliposi-
mama tuli, nayo yalisimama
tuli; nao walipoinuka, yalii-
nuka pamoja nao, kwa maana
roho iliyokuwa ikitenda katika
wale viumbe hai* ilikuwa nda-
ni ya magurudumu.
**18** Kisha utukufu wa Yeho-
va[e] ukaondoka kwenye kizi-
ngiti cha mlango wa nyumba
na kusimama tuli juu ya ma-
kerubi.[f] **19** Sasa makerubi
wakainua juu mabawa yao na
kuinuka kutoka duniani huku
nikitazama. Yale magurudu-
mu pia yalikuwa kando yao
walipoondoka. Wakasimama

**10:14** *Yaani, kila kerubi. **10:15** *Tnn., "kilikuwa kile kiumbe hai nilichoona." **10:17** *Tnn., "roho ya yule kiumbe hai."

SURA YA 10
*a* Ufu 4:6, 8
*b* Eze 1:6, 10; Ufu 4:7
*c* Eze 1:3
*d* Eze 1:19-21
*e* Eze 1:27, 28
*f* Eze 9:3; Eze 10:4

Safu ya 2
*a* Eze 11:22
*b* Eze 1:1, 22
*c* Eze 1:8
*d* Eze 1:10
*e* Eze 1:12; Eze 10:11

SURA YA 11
*f* Eze 10:19
*g* Isa 1:23; Eze 22:27
*h* Eze 12:27
*i* Eze 24:3
*j* Eze 3:17; Eze 20:46; Eze 21:2
*k* 2Pe 1:21

katika kizingiti cha lango la
mashariki la nyumba ya Yeho-
va, na utukufu wa Mungu wa
Israeli ulikuwa juu yao.[a]
**20** Hao ndio viumbe hai ni-
liokuwa* nimeona chini ya
Mungu wa Israeli kwenye
mto Kebari,[b] basi nikajua
kwamba walikuwa makerubi.
**21** Wote wanne walikuwa na
nyuso nne, mabawa manne,
na kitu kilichoonekana kama
mikono ya mwanadamu chini
ya mabawa yao.[c] **22** Na nyu-
so zao zilikuwa kama nyuso
nilizokuwa nimeona kando ya
mto Kebari.[d] Kila mmoja wao
alikuwa akienda mbele moja
kwa moja.[e]
**11** Na roho ikaniinua juu
na kunileta kwenye la-
ngo la mashariki la nyumba
ya Yehova, lango linalotazama
mashariki.[f] Hapo langoni ni-
liona wanaume 25, na miongo-
ni mwao kulikuwa na Yaaza-
nia mwana wa Azuri na Pela-
tia mwana wa Benaya, wa-
kuu wa watu.[g] **2** Kisha Yeye
akaniambia: "Mwana wa bi-
nadamu, hawa ndio wanaume
wanaopanga uovu na kutoa
ushauri wa uovu katika* jiji
hili. **3** Wanasema, 'Je, huu si
wakati wa kujenga nyumba?[h]
Jiji* ni chungu cha kupikia,#[i]
na sisi ni nyama.'
**4** "Basi tabiri dhidi yao. Ta-
biri, mwana wa binadamu."[j]
**5** Ndipo roho ya Yehova ika-
ja juu yangu,[k] naye akania-
mbia: "Waambie, 'Yehova ana-
sema hivi: "Mambo mliyose-
ma ni sahihi, enyi watu wa

**10:20** *Tnn., "Huyu ndiye kiumbe hai niliyekuwa." **11:2** *Au "dhidi ya." **11:3** *Yaani, jiji la Yerusalemu, ambamo Wayahudi walidhani watalindwa. #Au "chungu cha kupikia chenye mdomo mpana."

nyumba ya Israeli, nami nina-
jua mnachofikiria.* **6** Mme-
wafanya wengi wafe katika jiji
hili, nanyi mmezijaza bara-
bara zake watu waliokufa.”’”[a]
**7** “Kwa hiyo Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anasema
hivi: ‘Maiti mlizotawanya jijini
ndizo nyama, nalo jiji ni chu-
ngu cha kupikia.[b] Lakini ni-
nyi wenyewe mtatolewa ndani
yake.’”

**8** “‘Mmeuogopa upanga,[c]
nami nitauleta upanga dhidi
yenu,’ asema Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova. **9** ‘Nitawa-
toa ninyi ndani yake na
kuwatia mikononi mwa watu
wa nchi ya kigeni na kutekele-
za hukumu dhidi yenu.[d]
**10** Mtauawa kwa upanga.[e] Ni-
tawahukumu kwenye mpaka
wa Israeli,[f] nanyi mtalazimika
kujua kwamba mimi ni Yeho-
va.[g] **11** Jiji halitakuwa chu-
ngu chenu cha kupikia, na-
nyi hamtakuwa nyama ili-
yo ndani yake; nitawahuku-
mu ninyi kwenye mpaka wa
Israeli, **12** nanyi mtalazimi-
ka kujua kwamba mimi ni Ye-
hova. Kwa maana hamkute-
mbea katika masharti yangu
wala kutenda hukumu zangu,[h]
bali mmetenda kulingana na
hukumu za mataifa yanayowa-
zunguka.’”[i]

**13** Mara tu nilipotabiri, Pe-
latia mwana wa Benaya aka-
fa, nami nikaanguka chini
kifudifudi na kulia kwa sauti:
“Ole wangu, Ee Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova! Je, uta-
waangamiza Waisraeli wanao-
baki?”[j]

**14** Neno la Yehova likani-
jia tena likisema: **15** “Mwa-
na wa binadamu, ndugu zako,
ndugu zako walio na haki ya
kukomboa, pamoja na watu
wote wa nyumba ya Israeli,
wameambiwa na wakaaji wa
Yerusalemu, ‘Msimkaribie Ye-
hova. Nchi ni yetu; tume-
pewa ili tuimiliki.’ **16** Kwa
hiyo waambie, ‘Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anase-
ma hivi: “Ingawa nimewapele-
ka mbali sana miongoni mwa
mataifa, nami nimewatawa-
nya katika nchi hizo,[a] baada
ya muda mfupi nitakuwa kwao
mahali patakatifu katika nchi
ambazo wameenda.”’[b]

**17** “Kwa hiyo waambie,
‘Bwana Mwenye Enzi Kuu Ye-
hova anasema hivi: “Pia nita-
wakusanya ninyi kutoka kwa
mataifa na kuwakusanya ku-
toka katika nchi ambazo mme-
tawanywa, nami nitawapa
nchi ya Israeli.[c] **18** Nao wa-
tarudi huko na kuondoa
humo vitu vyote vinavyochu-
kiza na mazoea yote yanayo-
chukiza.[d] **19** Nami nitawapa
moyo wenye umoja,*[e] nami ni-
tatia roho mpya ndani yao;[f]
nami nitauondoa moyo wa
jiwe katika miili yao[g] na kuwa-
pa moyo wa nyama,#[h] **20** ili
watembee katika sheria zangu
na kushika hukumu zangu na
kuzitii. Kisha watakuwa watu
wangu, nami nitakuwa Mungu
wao.”’

**21** “‘“Lakini kwa wale
ambao mioyo yao imeazimia
kuendelea kufanya mambo
yao yanayochukiza na mazoea
yao yanayochukiza, nitawale-
tea madhara ya njia yao juu
ya kichwa chao,” asema Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yehova.’”

---

**11:5** *Au “mambo yanayokuja katika roho yenu.”

**11:19** *Tnn., “moyo mmoja.” #Yaani, moyo ulio mwepesi kutii mwongozo wa Mungu.

**SURA YA 11**
*a* Eze 7:23; Eze 22:3, 4
*b* Eze 24:6
*c* Yer 38:19
*d* Yer 39:6, 7; Yer 52:24-27
*e* 2Fa 25:18-21; 2Nya 36:17
*f* 2Fa 14:25; Yer 52:27
*g* Eze 6:13
*h* Ezr 9:7; Ne 9:34
*i* Kum 12:29-31; 2Nya 28:1, 3; Zb 106:34-36
*j* Eze 9:8

**Safu ya 2**
*a* 2Fa 24:14, 15; Yer 24:5
*b* Law 26:44
*c* Isa 11:11, 12; Yer 30:10, 11; Eze 34:13, 14; Amo 9:14, 15
*d* Eze 37:23
*e* Yer 24:7; Yer 31:33; Yer 32:39
*f* Zb 51:10; Eze 36:31
*g* Zek 7:12
*h* Eze 36:26

**22** Sasa wale makerubi wa-
kayainua juu mabawa yao, na
yale magurudumu yaliku-
wa karibu nao,[a] na utukufu wa
Mungu wa Israeli ulikuwa juu
yao.[b] **23** Kisha utukufu wa
Yehova[c] ukapanda kutoka ji-
jini ukasimama juu ya mlima
ulio upande wa mashariki wa
jiji hilo.[d] **24** Kisha roho ika-
niinua juu—katika maono ku-
pitia roho ya Mungu—na ku-
nileta kwa watu walio uhami-
shoni huko Ukaldayo. Kisha
maono niliyokuwa nimeyao-
na yakatoweka. **25** Nami ni-
kaanza kuwaambia watu wa-
lio uhamishoni mambo yote
ambayo Yehova alikuwa ame-
nionyesha.

**12** Neno la Yehova li-
kanijia tena likisema:
**2** “Mwana wa binadamu,
unaishi katika nyumba ya
uasi. Wana macho ya kuona,
lakini hawaoni, na masikio ya
kusikia, lakini hawasikii,[e]
kwa maana wao ni nyumba
ya uasi.[f] **3** Nawe, mwana wa
binadamu, jitayarishie mizi-
go ya kwenda uhamishoni. Ki-
sha, mchana wakiwa wanata-
zama, unapaswa kwenda uha-
mishoni. Toka nyumbani kwa-
ko uende uhamishoni mahali
pengine huku wakitazama.
Labda wataona, ingawa wao
ni nyumba ya uasi. **4** Waka-
ti wa mchana toa mizigo yako
iliyofungwa kwa ajili ya kwe-
nda uhamishoni huku wakita-
zama, kisha jioni huku wakita-
zama, uondoke kama mtu ana-
yepelekwa uhamishoni.[g]

**5** “Toboa shimo ukutani
huku wakitazama, nawe ube-
be mizigo yako na kupitia
humo.[h] **6** Beba mizigo yako
begani huku wakikutazama,
nawe uende nayo gizani. Ufu-
nike uso wako ili usiweze kuo-
na chini, kwa maana ninaku-
fanya uwe ishara kwa watu wa
nyumba ya Israeli.”[a]

**7** Nikafanya kama nilivyoa-
mriwa. Nikaitoa mizigo yangu
nje mchana kama mizigo ya
kwenda uhamishoni, na jio-
ni nikatoboa shimo ukutani
kwa mkono. Na kulipokuwa na
giza, nikachukua mizigo ya-
ngu, nikaibeba begani mbele
ya macho yao.

**8** Asubuhi neno la Yeho-
va likanijia tena likisema:
**9** “Mwana wa binadamu, je,
watu wa nyumba ya Israeli,
nyumba ya uasi, hawakukuuli-
za, ‘Unafanya nini?’ **10** Waa-
mbie, ‘Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi: “Ta-
ngazo hili linamhusu mkuu[b]
huko Yerusalemu na watu
wote wa nyumba ya Israeli wa-
lio jijini.”’

**11** “Waambie, ‘Mimi ni isha-
ra kwenu.[c] Kama vile nilivyo-
tenda, ndivyo watakavyote-
ndewa. Watapelekwa uhami-
shoni, utekwani.[d] **12** Mkuu
aliye miongoni mwao atabe-
ba mizigo yake begani na kuo-
ndoka kukiwa na giza. Atato-
boa shimo ukutani na kuibe-
ba mizigo yake kupitia humo.[e]
Ataufunika uso wake ili asione
chini.’ **13** Nitautandaza wavu
wangu juu yake, naye ataka-
matwa katika wavu wangu wa
kuwindia.[f] Kisha nitampeleka
Babiloni, kwenye nchi ya Wa-
kaldayo, lakini hataiona; naye
atafia huko.[g] **14** Na wote wa-
naomzunguka, wasaidizi wake
na wanajeshi wake, nitawata-
wanya pande zote;[h] nami ni-
tauchomoa upanga ili kuwaki-
mbiza.[i] **15** Nao watalazimika
kujua kwamba mimi ni Yehova
nitakapowatawanya miongoni

SURA YA 11
a Eze 1:19
b Eze 10:18, 19
c Eze 9:3; Eze 10:4
d Zek 14:4

SURA YA 12
e Isa 6:9, 10; Yer 5:21; Ro 11:8
f Eze 2:3, 5
g 2Nya 36:20; Yer 52:10, 11
h 2Fa 25:4

Safu ya 2
a Isa 8:18; Eze 4:3; Eze 24:24
b Yer 21:7; Eze 21:25
c Eze 24:24
d Yer 52:15
e 2Fa 25:4; Yer 39:4
f Yer 52:9; Eze 17:20, 21
g 2Fa 25:6, 7; Yer 34:3; Yer 52:11; Eze 17:16
h 2Fa 25:5
i Law 26:33; Yer 42:15, 16

mwa mataifa na kuwatawanya
katika nchi hizo. **16** Lakini
nitawalinda watu wachache
kati yao wasife kwa upanga,
njaa kali, na ugonjwa hatari, ili
wasimulie kuhusu mazoea yao
yote yanayochukiza miongoni
mwa mataifa ambamo watape-
lekwa; nao watalazimika kujua
kwamba mimi ni Yehova."

**17** Nalo neno la Yeho-
va likanijia tena likisema:
**18** "Mwana wa binadamu,
unapaswa kula mkate wako
ukitetemeka na kunywa maji
yako ukifadhaika na kuha-
ngaika.[a] **19** Waambie watu
wa nchi, 'Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anawaambia hivi
wakaaji wa Yerusalemu kati-
ka nchi ya Israeli: "Watakula
mkate wao kwa wasiwasi na
kunywa maji yao kwa hofu,
kwa maana nchi yao itaku-
wa ukiwa kabisa[b] kwa sababu
ya ukatili wa wale wote wa-
naokaa ndani yake.[c] **20** Ma-
jiji yanayokaliwa yataharibi-
wa, na nchi itakuwa ukiwa;[d]
nanyi mtalazimika kujua kwa-
mba mimi ni Yehova."'"[e]

**21** Nalo neno la Yehova lika-
nijia tena likisema: **22** "Mwa-
na wa binadamu, ni methali
gani hii mliyo nayo katika
Israeli, inayosema, 'Siku zi-
napita, na maono yote hayati-
mii'?[f] **23** Kwa hiyo waambie,
'Bwana Mwenye Enzi Kuu Ye-
hova anasema hivi: "Nita-
fanya msemo huo ukome, nao
hawatautumia tena kama me-
thali katika Israeli."' Laki-
ni waambie, 'Siku zimekari-
bia,[g] na maono yote yatati-
mia.' **24** Kwa maana hakuta-
kuwa tena na maono ya
uwongo au uaguzi* wa udanga-
nyifu katika nyumba ya Israe-
li.[a] **25** '"Kwa maana mimi, Ye-
hova, nitasema. Neno lolote
nitakalosema litafanywa bila
kukawia zaidi.[b] Katika siku
zenu,[c] enyi nyumba ya uasi,
nitasema neno na kulitimiza,"
asema Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova.'"

**26** Neno la Yehova likani-
jia tena likisema: **27** "Mwa-
na wa binadamu, hivi ndivyo
watu wa* Israeli wanavyose-
ma, 'Maono anayoona ni ya
muda mrefu kutoka sasa,
naye anatabiri kuhusu waka-
ti ujao ulio mbali.'[d] **28** Kwa
hiyo waambie, 'Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anase-
ma hivi: "'Hakuna neno langu
lolote litakalokawia; jambo lo-
lote nitakalosema litafanywa,'
asema Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova."'"

**13** Na neno la Yehova li-
kanijia tena likisema:
**2** "Mwana wa binadamu, tabi-
ri dhidi ya manabii wa Israeli,[e]
nawe uwaambie hivi wale wa-
naotunga unabii wao wenye-
we:*[f] 'Sikieni neno la Yehova.
**3** Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova anasema hivi: "Ole
wao manabii wapumbavu, wa-
naofuata roho yao wenyewe,
ingawa hawajaona chochote![g]
**4** Ewe Israeli, manabii wako
wamekuwa kama mbweha ka-
tika magofu. **5** Hamtaenda
mahali palipobomoka kati-
ka kuta za mawe ili kuzije-
nga upya kwa ajili ya watu wa
nyumba ya Israeli,[h] ili Wais-
raeli waendelee kusimama vi-
tani katika siku ya Yehova."[i]
**6** "Wameona maono ya uwo-
ngo na kutabiri uwongo, wale

**12:24** *Au "ubashiri."

**12:27** *Tnn., "nyumba ya." **13:2** *Au "wanaotabiri kutoka moyoni mwao wenyewe."

SURA YA 12
*a* Law 26:26
*b* Isa 6:11; Zek 7:14
*c* Zb 107:33, 34; Yer 6:7
*d* Isa 64:10; Yer 25:9
*e* Eze 6:13
*f* Isa 5:19; Amo 6:3; 2Pe 3:3, 4
*g* Yoe 2:1; Sef 1:14

Safu ya 2
*a* Yer 14:14; Omb 2:14; Eze 13:23
*b* Omb 2:17; Zek 1:6
*c* Yer 16:9; Hab 1:5
*d* Isa 5:19; Isa 28:15; 2Pe 3:3, 4

SURA YA 13
*e* Mik 3:5; Sef 3:4
*f* Yer 14:14; Yer 23:16
*g* Yer 23:32
*h* Eze 22:30
*i* Isa 2:12; Yoe 1:15

wanaosema, 'Neno la Yeho-
va ni,' wakati ambapo Yehova
mwenyewe hajawatuma, nao
wamengoja neno lao litimie.[a]
**7** Je, ninyi hamkuona maono
ya uwongo, na kutabiri uwo-
ngo, mnaposema, 'Neno la Ye-
hova ni,' wakati ambapo sija-
sema lolote?"'
**8** "'Kwa hiyo Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anase-
ma hivi: "'Kwa sababu mme-
sema uwongo na maono yenu
ni ya uwongo, mimi niko dhidi
yenu,' asema Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova."[b] **9** Mko-
no wangu uko dhidi ya ma-
nabii ambao maono yao ni ya
uwongo na wanaotabiri uwo-
ngo.[c] Nao hawatakuwa mio-
ngoni mwa watu ninaowaa-
mbia siri zangu; wala hawa-
taandikwa katika orodha ya
watu wa nyumba ya Israeli;
wala hawatarudi katika nchi
ya Israeli; nanyi mtalazimi-
ka kujua kwamba mimi ndiye
Bwana Mwenye Enzi Kuu Ye-
hova.[d] **10** Hayo yote ni kwa
sababu wamewapotosha watu
wangu wakisema, "Kuna ama-
ni!" wakati hakuna amani.[e]
Ukuta dhaifu unapojengwa,
wanaupiga lipu kwa chokaa.'*[f]
**11** "Waambie wale wanaopi-
ga lipu kwa chokaa kwamba
ukuta huo utaanguka. Mvua
kubwa ya mafuriko itakuja,
mvua ya mawe itanyesha,* na
dhoruba kali za upepo zi-
taubomoa.[g] **12** Na ukuta huo
utakapoanguka mtaulizwa,
'Chokaa mliyopaka iko wapi?'[h]
**13** "Kwa hiyo, Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anasema
hivi: 'Nitasababisha dhoru-
ba kali za upepo zilipuke kwa
ghadhabu yangu, na mvua ku-
bwa ya mafuriko kwa hasira
yangu, na mvua ya mawe kwa
ghadhabu inayoangamiza.
**14** Nitaubomoa ukuta ambao
mmeupiga lipu kwa chokaa na
kuuangusha chini ardhini, na
msingi wake utafunuliwa. Jiji
litakapoanguka, mtaangamia
ndani yake; nanyi mtalazimi-
ka kujua kwamba mimi ni Ye-
hova.'
**15** "'Nitakapoumwagia uku-
ta huo ghadhabu yangu yote
na kuwamwagia wale waliou-
piga lipu kwa chokaa, nita-
waambia ninyi: "Ukuta hau-
po tena, na wale wanaoupiga
lipu hawapo tena.[a] **16** Mana-
bii wa Israeli hawapo tena,
wale wanaowatabiria watu wa
Yerusalemu na kuona maono
ya amani kwa ajili yao, wakati
hakuna amani,"'[b] asema Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yehova.
**17** "Nawe, mwana wa bina-
damu, uelekeze uso wako dhi-
di ya mabinti wa watu wako
wanaotunga unabii wao we-
nyewe, nawe utabiri dhidi yao.
**18** Waambie, 'Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anase-
ma hivi: "Ole wao wanawa-
ke wanaoshona pamoja tepe
kwa ajili ya mikono yote* na
kutengeneza shela kwa ajili
ya vichwa vya kila uku-
bwa ili kuwinda uhai wa#
watu! Je, mnawinda uhai
wa△ watu wangu na kujari-
bu kuhifadhi uhai wenu⊠ we-
nyewe? **19** Je, mtanitia una-
jisi miongoni mwa watu wangu
kwa ajili ya makonzi ya sha-
yiri na kwa ajili ya makombo

**SURA YA 13**
a Yer 29:31, 32
b Eze 22:28
c Yer 14:14; Yer 28:15, 16; Yer 29:8, 9
d Eze 6:13; Eze 11:10
e Yer 6:13, 14
f Isa 30:10; Eze 22:28
g Isa 27:8
h Yer 37:19

**Safu ya 2**
a Isa 30:12, 13
b Yer 6:13, 14; Yer 28:1-4

**13:10** *Yaani, wanajenga ukuta wa ndani ulio dhaifu na kujaribu kuufanya uonekane imara kwa chokaa. **13:11** *Tnn., "nanyi, enyi mawe ya mvua mtanyesha."

**13:18** *Yaani, tepe za uchawi zinazovaliwa kwenye viwiko au mkononi. #Au "nafsi za." △Au "nafsi za." ⊠Au "nafsi zenu."

ya mkate,[a] mkiwaua watu wa-
siostahili kufa na kuwaa-
cha hai watu wasiostahili kui-
shi, kwa kuwadanganya watu
wangu, wanaosikiliza uwongo
wenu?”’[b]

**20** “Kwa hiyo, Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anasema
hivi: ‘Niko dhidi ya tepe zenu
enyi wanawake, mnazotumia
kuwinda watu* kana kwamba
wao ni ndege, nami nitazira-
rua kutoka mikononi mwenu
na kuwafungua watu mnaowa-
winda kama ndege. **21** Nita-
zirarua shela zenu na kuwao-
koa watu wangu kutoka mi-
kononi mwenu, nao hawata-
kuwa tena windo lenu; nanyi
mtalazimika kujua kwamba
mimi ni Yehova.[c] **22** Kwa sa-
babu mmemvunja moyo aliye
mwadilifu kwa uwongo wenu[d]
ingawa mimi mwenyewe si-
kuwa nimemsababishia taa-
bu,* nanyi mmeiimarisha mi-
kono ya mwovu[e] ili asiiache
njia yake ya uovu na kuende-
lea kuishi.[f] **23** Kwa hiyo, ni-
nyi wanawake hamtaona tena
maono ya uwongo na kufa-
nya uaguzi;*[g] nami nitawao-
koa watu wangu kutoka miko-
noni mwenu, nanyi mtalazimi-
ka kujua kwamba mimi ni Ye-
hova.’”

**14** Na baadhi ya wazee wa
Israeli wakaja na ku-
keti mbele yangu.[h] **2** Kisha
neno la Yehova likanijia liki-
sema: **3** “Mwana wa binada-
mu, wanaume hawa wameazi-
mia kufuata sanamu zao zi-
nazochukiza,* nao wamewe-
ka kikwazo kinachowafanya
watu watende dhambi. Je, ni-
waruhusu waniombe ushau-
ri?[a] **4** Sasa zungumza nao
uwaambie, ‘Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova anasema
hivi: “Ikiwa Mwisraeli ameazi-
mia kufuata sanamu zake zi-
nazochukiza na kuweka ki-
kwazo kinachowafanya watu
watende dhambi kisha anae-
nda kuomba ushauri kutoka
kwa nabii, mimi, Yehova, nita-
mjibu ipasavyo kulingana na
sanamu zake nyingi zinazo-
chukiza. **5** Kwa maana nita-
tia hofu katika mioyo ya watu
wa nyumba ya Israeli* kwa sa-
babu wote wameniacha na ku-
zifuata sanamu zao zinazo-
chukiza.”’[b]

**6** “Basi waambie watu wa
nyumba ya Israeli, ‘Bwana
Mwenye Enzi Kuu Yehova ana-
sema hivi: “Rudini na mziache
sanamu zenu zinazochukiza
na mgeuze nyuso zenu kutoka
kwenye mazoea yenu yanayo-
chukiza.[c] **7** Kwa maana iki-
wa Mwisraeli yeyote au mge-
ni anayeishi Israeli anajitenga
nami na kuazimia kufuata sa-
namu zake zinazochukiza na
kuweka kikwazo kinachowafa-
nya watu watende dhambi, ki-
sha aje kuomba ushauri ku-
toka kwa nabii wangu,[d] mimi,
Yehova, nitamjibu mimi mwe-
nyewe. **8** Nitamkataa* mtu
huyo na kumfanya awe isha-
ra ya kuonya na methali, nami
nitamwangamiza kabisa kuto-
ka kati ya watu wangu;[e] nanyi
mtalazimika kujua kwamba
mimi ni Yehova.”’

**9** “‘Lakini nabii akipumba-
zwa naye atoe ushauri, ni
mimi, Yehova, ambaye nime-

---

**13:20** * Au “nafsi.” **13:22** * Au “maumivu.” **13:23** * Au “ubashiri.” **14:3** * Huenda neno la Kiebrania linahusiana na neno “mavi,” nalo hutumiwa kuonyesha dharau.

**14:5** * Tnn., “nitawakamata watu wa nyumba ya Israeli katika moyo wao.” **14:8** * Tnn., “Nitaukaza uso wangu dhidi ya.”

---

**SURA YA 13**
a Mik 3:11
b Yer 23:14
c Eze 6:13
d Yer 27:14
e Yer 23:14
f Yer 23:16, 17
g Kum 18:10, 14; Yer 27:9; Mik 3:6

**SURA YA 14**
h Eze 33:30, 31

**Safu ya 2**
a 2Fa 3:13; Isa 1:15; Yer 11:11
b Yer 2:5
c Isa 55:7
d Yer 21:1, 2; Eze 33:31
e Law 20:2, 3

mpumbaza nabii huyo.[a] Ndi-
po nitakapounyoosha mkono
wangu dhidi yake na kumwa-
ngamiza kutoka kwa watu wa-
ngu Waisraeli. **10** Nao lazi-
ma wataibeba hatia yao; ha-
tia ya mwenye kuomba ushau-
ri itakuwa sawa na hatia ya
nabii, **11** ili watu wa nyumba
ya Israeli waache kutangata-
nga mbali nami na kuacha ku-
jichafua kwa makosa yao yote.
Nao watakuwa watu wangu,
nami nitakuwa Mungu wao,'[b]
asema Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova."

**12** Na neno la Yehova likani-
jia tena likisema: **13** "Mwana
wa binadamu, ikiwa nchi ita-
nitendea dhambi kwa kukosa
uaminifu, nitaunyoosha mko-
no wangu dhidi yake na kufa-
nya chakula kisipatikane*[c] na
kuleta njaa kali nchini[d] na ku-
waangamiza kabisa wanadamu
na wanyama kutoka humo."[e]
**14** "'Hata ikiwa watu hawa
watatu—Noa,[f] Danieli,[g] na Ayu-
bu[h]—wangekuwa humo, wange-
jiokoa wao wenyewe* tu kwa
sababu ya uadilifu wao,'[i] ase-
ma Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova."

**15** "'Au nikifanya wanyama
hatari wa mwituni wapite ko-
tekote nchini na kuwaua watu
wengi* na kuifanya nchi iwe
ukiwa hivi kwamba hakuna
mtu atakayepita humo kwa
sababu ya wanyama wa mwi-
tuni,[j] **16** kama ninavyoishi,'
asema Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova, 'hata ikiwa watu
hao watatu wangekuwa humo,
hawangewaokoa wana wao
wala mabinti wao; wangejio-
koa wao wenyewe tu, na nchi
ingekuwa ukiwa.'"

**17** "'Au kama nikileta upa-
nga dhidi ya nchi hiyo[a] na ku-
sema: "Upanga na upite ko-
tekote nchini," na kuwaanga-
miza wanadamu na wanyama
kutoka humo,[b] **18** hata iki-
wa watu hao watatu wa-
ngekuwa humo, kwa haki-
ka kama ninavyoishi,' asema
Bwana Mwenye Enzi Kuu Ye-
hova, 'hawangewaokoa wana
wao wala mabinti wao; wange-
jiokoa wao wenyewe tu.'"

**19** "'Au nikileta ugonjwa
hatari katika nchi hiyo[c]
na kuimwagia ghadhabu ya-
ngu kwa umwagaji wa damu
ili kuwaangamiza wanada-
mu na wanyama kutoka humo,
**20** hata ikiwa Noa,[d] Danieli,[e]
na Ayubu[f] wangekuwa humo,
kwa hakika kama ninavyoi-
shi,' asema Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova, 'hawange-
waokoa wana wao wala mabi-
nti wao; wangejiokoa wao we-
nyewe tu kwa sababu ya uadi-
lifu wao.'"[g]

**21** "Kwa maana Bwana
Mwenye Enzi Kuu Yehova ana-
sema hivi: 'Ndivyo itakavyo-
kuwa nitakapoleta adhabu za-
ngu nne*[h]—upanga, njaa kali,
wanyama hatari wa mwituni,
na ugonjwa hatari[i]—dhidi ya
jiji la Yerusalemu ili ku-
waangamiza kabisa wanada-
mu na wanyama kutoka
humo.[j] **22** Lakini, baadhi ya
watu waliobaki humo watapo-
nyoka na kutolewa nje,[k] wana
na mabinti. Wanakuja kwe-
nu, nanyi mtakapoona njia

**14:13** *Tnn., "kuvunja fito zake za mikate." Labda ni fito zilizotumiwa kuhifadhia mikate. **14:14** *Au "wangeokoa nafsi zao." **14:15** *Au "na kuwaua watoto."

**14:21** *Au "matendo yangu manne ya hukumu yanayodhuru."

SURA YA 14
a 1Fa 22:21, 22; Yer 4:10; 2Th 2:10, 11
b Yer 24:7; Eze 11:19, 20
c Law 26:26
d Isa 3:1; Yer 15:2
e Yer 7:20
f Mwa 6:8, 9; Ebr 11:7
g Da 10:11
h Ayu 1:8; Ayu 42:8
i Met 11:4; Yer 15:1; 2Pe 2:9
j Law 26:22; Yer 15:3

Safu ya 2
a Law 26:25; Yer 25:9; Eze 21:3
b Sef 1:3
c Kum 28:21, 22
d Mwa 7:1
e Da 10:11
f Ayu 1:8; Ayu 42:8
g Eze 18:20; Sef 2:3
h Yer 15:2
i Eze 5:17; Eze 33:27
j Yer 32:43
k Kum 4:31; 2Nya 36:20; Eze 6:8; Mik 5:7

zao na matendo yao, kwa ha-
kika mtafarijiwa kuhusiana
na msiba ambao nilileta dhi-
di ya Yerusalemu, kuhusu kila
jambo ambalo nilitenda dhidi
ya jiji hilo.’”
**23** “‘Watawafariji mtaka-
poona njia zao na matendo
yao, nanyi mtajua kwamba si-
kutenda bila sababu yale ni-
liyolazimika kulitendea jiji
hilo,’[a] asema Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova.”

**15** Neno la Yehova li-
kanijia tena likisema:
**2** “Mwana wa binadamu,
mbao za mzabibu hutofautia-
naje na za mti mwingine wo-
wote au tawi la miti ya msitu-
ni? **3** Je, ufito wake unaweza
kutumiwa kufanyia kazi? Au
je, watu huutumia kute-
ngeneza kijiti cha kuning’ini-
zia vyombo? **4** Tazama! Hu-
tupwa motoni uwe kuni, na
moto huchoma miisho yote
miwili na kuunguza katikati.
Je, sasa unafaa kwa kazi yo-
yote? **5** Hata ulipokuwa mzi-
ma, haungetumiwa kwa cho-
chote. Je, utakuwa na thama-
ni yoyote baada ya kuchomwa
na kuunguzwa na moto?”
**6** “Kwa hiyo Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anase-
ma hivi: ‘Kama mbao za mza-
bibu kati ya miti ya msituni,
ambazo nimezitoa ziwe kuni
kwa ajili ya moto, ndivyo ni-
takavyoshughulika na wakaaji
wa Yerusalemu.[b] **7** Nimewa-
kataa.* Wameponyoka kutoka
motoni, lakini moto utawate-
keteza. Nanyi mtalazimika ku-
jua kwamba mimi ni Yehova
nitakapowakataa.’”#[c]
**8** “‘Nami nitaifanya nchi
iwe ukiwa[a] kwa sababu wame-
tenda kwa ukosefu wa uami-
nifu,’[b] asema Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova.”

**16** Neno la Yehova li-
kanijia tena likisema:
**2** “Mwana wa binadamu, lijuli-
she Yerusalemu mazoea yake
yanayochukiza.[c] **3** Nawe uta-
liambia, ‘Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anakuambia hivi
Yerusalemu: “Asili yako na ku-
zaliwa kwako ni katika nchi ya
Mkanaani. Baba yako alikuwa
Mwamori,[d] na mama yako ali-
kuwa Mhiti.[e] **4** Kuhusu kuza-
liwa kwako, siku uliyozali-
wa, kitovu chako hakikuka-
twa, hukuoshwa kwa maji uwe
safi, hukusuguliwa kwa chu-
mvi, wala hukufungwa kwa vi-
tambaa. **5** Hakuna mtu aliye-
kusikitikia vya kutosha hivi
kwamba akakufanyia lolote
kati ya mambo hayo. Hakuna
mtu aliyekuhurumia. Badala
yake, ulitupwa uwanjani kwa
sababu ulichukiwa* siku uliyo-
zaliwa.
**6** “‘“Nilipokuwa nikipita, ni-
likuona ukitupatupa mateke
katika damu yako, nawe uli-
pokuwa umelala hapo katika
damu yako, nikasema: ‘Ende-
lea kuishi!’ Naam, nilikua-
mbia ukiwa umelala hapo ka-
tika damu yako: ‘Endelea kui-
shi!’ **7** Nilikufanya uwe uma-
ti mkubwa sana, kama mimea
inayochipuka shambani, nawe
ukakua, ukakomaa na kuvaa
mapambo bora sana. Matiti
yako yakakomaa, na nywele
zako zikakua; lakini bado uli-
kuwa uchi, bila chochote.”’
**8** “‘Nilipokuwa nikipita na
kukuona, nilitambua kwamba

**SURA YA 14**
a Ne 9:33; Yer 22:8, 9; Eze 9:9; Da 9:7

**SURA YA 15**
b Zb 80:14-16; Isa 5:24; Yer 7:20; Eze 20:47
c Eze 6:7; Eze 7:4

**Safu ya 2**
a Isa 6:11; Yer 25:11; Eze 6:14
b 2Nya 36:14

**SURA YA 16**
c Eze 8:10; Eze 20:4
d Yos 10:5; 1Fa 21:25, 26; 2Fa 21:11
e 1Nya 1:13, 14

**15:7** * Tnn., “Nimeukaza uso wangu dhidi yao.” # Tnn., “nitakapoukaza uso wangu dhidi yao.”

**16:5** * Au “nafsi yako ilichukiwa.”

ulikuwa na umri wa kutosha
kuonyeshwa upendo. Basi ni-
katandaza vazi langu juu
yako[a] na kuufunika uchi
wako, nami nikaapa na kufa-
nya agano pamoja nawe,’ ase-
ma Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova, ‘nawe ukawa wangu.
**9** Isitoshe, nilikuosha kwa
maji na kuiondoa damu iliyo-
kuwa juu yako na kukupaka
mafuta.[b] **10** Kisha nikakuvi-
ka vazi lililotariziwa na kuku-
pa viatu vya ngozi bora* na
kukufunika kwa kitani bora,
nami nikakuvika mavazi ya
bei ghali. **11** Nikakupamba
kwa vito na kutia bangili kwe-
nye mikono yako na mkufu
shingoni mwako. **12** Pia ni-
katia pete ya puani kwe-
nye pua yako na vipuli
kwenye masikio yako na taji
maridadi kwenye kichwa cha-
ko. **13** Ukaendelea kujipa-
mba kwa dhahabu na fedha,
na mavazi yako yalikuwa kita-
ni bora, kitambaa cha bei gha-
li, na vazi lililotariziwa. Uliku-
la unga laini, asali, na mafu-
ta, nawe ukawa mrembo ku-
pindukia,[c] ukastahili kuwa
malkia.’”*

**14** “‘Sifa zako zikaanza*
kuenea kati ya mataifa[d] kwa
sababu ya urembo wako, kwa
maana urembo wako uliku-
wa kamili kwa sababu niliwe-
ka fahari yangu mwenyewe
juu yako,’[e] asema Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova.”

**15** “‘Lakini ulianza kuu-
tumaini urembo wako,[f]
nawe ukawa kahaba kwa sa-
babu ya sifa zako.[g] Ulimmwa-
gia kila mpita-njia matendo
yako ya ukahaba,[a] na urembo
wako ukawa wake. **16** Uka-
chukua baadhi ya mavazi
yako na kutengeneza maha-
li pa juu penye rangi mbali-
mbali ambapo ulifanyia uka-
haba[b]—mambo hayo haya-
paswi kufanywa, wala ha-
yapaswi kutendeka kamwe.
**17** Pia, ulichukua vito vyako
maridadi vilivyotengenezwa*
kwa dhahabu na fedha amba-
yo nilikupatia nawe ukajite-
ngenezea sanamu za kiu-
me na kufanya nazo ukahaba.[c]
**18** Nawe ukachukua mavazi
yako yaliyotariziwa na kuzifu-
nika,* nawe ukazitolea mafu-
ta yangu na uvumba wa-
ngu.[d] **19** Na mkate wangu ni-
liokuwa nimekupa—uliotenge-
nezwa kwa unga laini, mafuta,
na asali niliyokupa ule—uliu-
toa pia kwa sanamu hizo
ukiwa harufu inayopendeza.*[e]
Hivyo ndivyo ilivyokuwa,’ ase-
ma Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova.”

**20** “‘Uliwachukua wana na
mabinti wako uliokuwa ume-
nizalia,[f] nawe ukawatoa dha-
bihu kwa sanamu hizo ili
waangamizwe[g]—je, matendo
yako ya ukahaba hayajato-
sha? **21** Uliwachinja wana-
ngu, nawe ukawatoa wawe
dhabihu kwa kuwateketeza*
motoni.[h] **22** Ulipokuwa uki-
tenda mambo yako yote yana-
yochukiza na matendo ya uka-
haba, hukukumbuka siku za
ujana wako ulipokuwa uchi,
bila chochote, ukitupatupa
mateke katika damu yako.
**23** Baada ya uovu wako
wote, ole, ole wako,’[i] asema

**SURA YA 16**
a Ru 3:9
b Zb 23:5
c Zb 48:2
d 1Fa 4:21
e 1Fa 10:1; Zb 50:2; Omb 2:15
f Yer 7:4; Mik 3:11
g 1Fa 11:5, 7; Zb 106:35, 36; Isa 57:7, 8; Yer 2:20; Yak 4:4

**Safu ya 2**
a Yer 3:13
b 1Fa 14:22, 23; 2Nya 21:5, 11
c Isa 57:7, 8
d Eze 8:10, 11
e 2Fa 22:16, 17
f Kut 13:2
g Zb 106:37, 38
h Law 18:21; Law 20:2; 2Fa 16:1, 3; 2Nya 33:1, 6; Yer 7:31; Eze 20:26
i Yer 13:27; Sef 3:1

**16:10** *Au “ngozi ya sili.” **16:13** *Au “ukastahili cheo cha kifalme.” **16:14** *Au “Jina lako likaanza.”

**16:17** *Au “mapambo yako maridadi yaliyotengenezwa.” **16:18** *Yaani, sanamu za kiume. **16:19** *Au “inayotuliza.” **16:21** *Tnn., “kuwapitisha.”

Bwana Mwenye Enzi Kuu Ye-
hova. **24** ‘Ulijijengea kilima
na kujitengenezea mahali pa
juu katika kila kiwanja cha
jiji. **25** Ulijenga mahali pako
pa juu sehemu zinazoonekana
zaidi za kila barabara, nawe
ukaugeuza urembo wako
kuwa kitu kinachochukiza
kwa kuutoa mwili wako* kwa
kila mpita-njia,[a] nawe ukazi-
disha matendo yako ya uka-
haba.[b] **26** Ulifanya ukahaba
na wana wa Misri,[c] majirani
wako wenye uchu,* nawe uli-
nikasirisha kwa matendo yako
yasiyohesabika ya ukahaba.
**27** Sasa nitauleta mkono wa-
ngu dhidi yako na kupungu-
za posho yako ya chakula[d] na
kukutia mikononi mwa mape-
nzi* ya wanawake wanaoku-
chukia,[e] mabinti wa Wafilisti,
wanawake walioshtushwa na
mwenendo wako mchafu.[f]

**28** “‘Kwa kuwa hungeweza
kutoshelezwa, ulifanya pia
ukahaba na wana wa Ashuru,[g]
lakini baada ya kufanya nao
ukahaba, bado hukutoshe-
ka. **29** Basi ukazidisha uka-
haba wako kuelekea nchi ya
wafanyabiashara* na kuele-
kea kwa Wakaldayo,[h] lakini
bado hukutosheka. **30** Jinsi
moyo wako ulivyokuwa mgo-
njwa,’* asema Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova, ‘ulipofanya
mambo hayo yote, ukitenda
kama kahaba mwenye ushu-
pavu![i] **31** Lakini ulipojenga
kilima chako katika sehemu
zinazoonekana zaidi za kila
barabara na kutengeneza ma-
hali pako pa juu katika kila ki-
wanja cha jiji, hukuwa kama
kahaba, kwa sababu ulikataa
malipo yoyote. **32** Wewe ni
mke mzinzi anayewachukua
wageni badala ya mume wake
mwenyewe![a] **33** Watu huwa-
pa zawadi makahaba wote,[b]
lakini wewe ndiye unayewapa
zawadi wote walio na uchu ku-
kuelekea,[c] nawe unawapa ru-
shwa ili waje kwako kutoka
pande zote ili kufanya ukaha-
ba.[d] **34** Wewe ni tofauti ka-
bisa na wanawake wengine
wanaofanya ukahaba. Haku-
na mtu anayefanya ukahaba
kama wewe! Unawalipa watu,
nao hawakulipi. Unatenda to-
fauti kabisa.’

**35** “Kwa hiyo, ewe kaha-
ba,[e] sikia neno la Yehova.
**36** Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova anasema hivi: ‘Kwa
sababu uchu wako umemwa-
gwa na uchi wako umefunu-
liwa ulipokuwa ukifanya uka-
haba na wapenzi wako na sa-
namu zako zote zinazoudhi na
kuchukiza*[f] ambazo hata uli-
zitolea dhabihu ya damu
ya wanao,[g] **37** kwa hiyo ni-
nawakusanya pamoja wapenzi
wote ambao umewapa raha,
wote uliowapenda na wote
uliowachukia. Nitawakusanya
pamoja dhidi yako kutoka pa-
nde zote na kuwafunulia uchi
wako, nao watakuona ukiwa
uchi kabisa.[h]

**38** “‘Nami nitakuadhibu kwa
hukumu wanayostahili wana-
wake wazinzi[i] na wanawake
wanaomwaga damu,[j] na damu

**SURA YA 16**
a Yer 2:23, 24
b Yer 3:2
c Isa 30:2, 3 Yer 2:36
d Kum 28:48
e Zb 106:41
f Yer 2:11, 12
g 2Fa 16:7
h Eze 23:14, 16
i Yer 3:3

**Safu ya 2**
a Yer 3:1, 20
b Mwa 38:16
c Isa 57:9
d 2Nya 16:2, 3
e Isa 1:21 Yer 3:6
f 2Fa 21:11
g Zb 106:37, 38
h Yer 13:22 Omb 1:8
i Mwa 38:24 Law 20:10 Kum 22:22
j Mwa 9:6 Kut 21:12

**16:25** *Tnn., “kupanua miguu yako.” **16:26** *Tnn., “majirani wako wenye mwili mkubwa.” **16:27** *Au “nafsi.” **16:29** *Tnn., “nchi ya Kanaani.” **16:30** *Au “Jinsi moyo wako ulivyokuwa dhaifu.” Au labda, “Jinsi nilivyojawa na ghadhabu dhidi yako.”

**16:36** *Huenda neno la Kiebrania linahusiana na neno “mavi,” nalo hutumiwa kuonyesha dharau.

yako itamwagwa kwa ghadha-
bu na wivu.[a] **39** Nitakutia
mikononi mwao, nao watavi-
bomoa vilima vyako, na maha-
li pako pa juu patabomolewa;[b]
nao watakuvua mavazi yako[c]
na kuchukua vito vyako* ma-
ridadi[d] na kukuacha uchi, bila
chochote. **40** Wataleta uma-
ti dhidi yako,[e] nao watakupi-
ga mawe[f] na kukuchinja kwa
panga zao.[g] **41** Wataziteke-
teza nyumba zako kwa moto[h]
na kutekeleza hukumu dhidi
yako mbele ya macho ya wa-
nawake wengi; nami nitako-
mesha ukahaba wako,[i] nawe
utaacha kutoa malipo.
**42** Nitaitosheleza ghadhabu
yangu dhidi yako,[j] na hasira
yangu itakuacha;[k] nami nita-
tulia na sitaendelea kukasi-
rika.'

**43** "'Kwa sababu hukuziku-
mbuka siku za ujana wako[l]
nawe umenikasirisha kwa ku-
fanya mambo hayo yote,
sasa nitakuletea madhara ya
njia zako juu ya kichwa cha-
ko mwenyewe,' asema Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yeho-
va, 'nawe hutaendelea tena
na mwenendo wako mchafu
na mazoea yako yote yanayo-
chukiza.

**44** "'Tazama! Kila mtu ana-
yetumia methali ataitumia
methali hii kukuhusu: "Kama
mama alivyo, ndivyo binti ali-
vyo!"[m] **45** Wewe ni binti ya
mama yako, aliyemdharau
mume wake na watoto wake.
Nawe ni dada ya dada zako,
waliowadharau waume zao na
watoto wao. Mama yenu ali-
kuwa Mhiti, na baba yenu ali-
kuwa Mwamori.'"[n]

**46** "'Dada yako mkubwa ni
Samaria,[a] anayekaa upande
wako wa kaskazini* pamoja
na mabinti zake,#[b] na dada
yako mdogo, anayekaa upa-
nde wako wa kusini,△ ni Sodo-
ma[c] pamoja na mabinti zake.[d]
**47** Hukutembea tu katika
njia zao na kufuata mazoea
yao yanayochukiza, bali pia
kwa muda mfupi mwenendo
wako ulikuwa mpotovu hata
zaidi kuliko mwenendo wao.[e]
**48** Kwa hakika kama nina-
vyoishi,' asema Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova, 'Sodo-
ma dada yako na mabinti zake
hawajatenda yale ambayo
wewe na mabinti zako mme-
tenda. **49** Tazama! Hili ndi-
lo lililokuwa kosa la Sodoma
dada yako: Yeye pamoja na
mabinti zake[f] walikuwa na ki-
buri,[g] nao walikuwa na cha-
kula kingi[h] na utulivu mwi-
ngi;[i] hata hivyo hawakuwa-
saidia walioteseka na maski-
ni.[j] **50** Waliendelea kuwa na
majivuno[k] na kuzidi kutenda
mambo yanayochukiza ma-
choni pangu,[l] basi nikalazimi-
ka kuwaondoa.[m]

**51** "'Samaria[n] hata haku-
tenda nusu ya dhambi zako.
Uliendelea kuzidisha mazoea
yako yanayochukiza kuliko
yao, hivi kwamba dada zako
wakaonekana kuwa waadilifu
kwa sababu ya mazoea yako
yote yanayochukiza.[o] **52** La-
zima sasa ubebe fedheha
yako kwa kuwa umetetea* ta-
bia za dada zako. Kwa saba-
bu ya dhambi yako ya kute-
nda mambo yanayochukiza
kuliko wao, wao ni waadili-
fu kuliko wewe. Basi sasa, na

**16:39** * Au "mapambo yako."

**16:46** * Tnn., "upande wako wa kushoto." #Labda ni miji ya jiji hilo. △Tnn., "upande wako wa kulia." **16:52** * Au "umeunga mkono."

**SURA YA 16**

*a* Zb 79:2, 3; Eze 23:25
*b* Isa 27:9; Eze 16:24
*c* Yer 4:30
*d* Isa 3:18-23; Eze 23:26
*e* Eze 23:46, 47; Hab 1:6
*f* Kum 22:20, 21
*g* 2Nya 36:17; Yer 25:9
*h* 2Fa 25:8, 9
*i* Eze 23:27
*j* Eze 5:13
*k* Isa 40:2
*l* Yer 2:32
*m* 1Fa 21:25, 26; 2Fa 21:2, 9; Zb 106:35, 36
*n* Kum 20:17; Yos 10:5; 2Fa 21:11; Eze 16:3

**Safu ya 2**

*a* Eze 23:33
*b* Yer 3:8
*c* Mwa 18:20; Isa 3:9; Yer 23:14
*d* Mwa 19:24, 25
*e* 2Fa 21:2, 9; Eze 5:5, 6
*f* Yud 7
*g* Met 16:5
*h* Mwa 13:10
*i* Met 1:32
*j* Met 21:13
*k* Met 16:18
*l* Mwa 13:13; Mwa 18:20; Mwa 19:4, 5
*m* Mwa 19:24, 25; Omb 4:6; 2Pe 2:6
*n* 2Fa 21:13; Yer 23:13; Eze 23:33
*o* Yer 3:11

uaibike na kubeba fedheha ya
kuwafanya dada zako waone-
kane kuwa waadilifu.’
**53** “‘Nami nitawakusanya
watu wao waliotekwa, watu
waliotekwa wa Sodoma pamo-
ja na mabinti zake na watu wa-
liotekwa wa Samaria pamoja
na mabinti zake; na pamoja
nao nitawakusanya pia watu
wako waliotekwa,[a] **54** ili ui-
bebe fedheha yako; nawe uta-
fedheheka kwa sababu ya yale
ambayo umefanya kwa kuwa-
fariji. **55** Na dada zako wewe
mwenyewe, Sodoma na mabi-
nti zake, watarudia hali yao
ya mwanzoni, na Samaria na
mabinti zake watarudia hali
yao ya mwanzoni, na wewe pa-
moja na mabinti zako mtaru-
dia hali yenu ya mwanzoni.[b]
**56** Dada yako Sodoma haku-
stahili kutajwa nawe katika
siku ya fahari yako, **57** kabla
uovu wako mwenyewe hauja-
funuliwa.[c] Sasa mabinti wa Si-
ria na majirani zake wanaku-
shutumu, na mabinti wa Wafi-
listi,[d] wote wanaokuzunguka,
wanakudharau. **58** Utayabe-
ba madhara ya mwenendo
wako mchafu na mazoea yako
yanayochukiza,’ asema Ye-
hova.”
**59** “Kwa maana Bwana
Mwenye Enzi Kuu Yehova ana-
sema hivi: ‘Sasa nitakutendea
kama ulivyotenda,[e] kwa maa-
na ulikidharau kiapo kwa ku-
vunja agano langu.[f] **60** Laki-
ni mimi mwenyewe nitali-
kumbuka agano nililofanya
pamoja nawe katika siku
za ujana wako, nami nitafa-
nya agano la kudumu pamoja
nawe.[g] **61** Utakumbuka ta-
bia yako na kufedheheka[h] uta-
kapowakaribisha dada zako,
waliokuzidi umri na pia walio
na umri mdogo kuliko wako,
nami nitakupa wawe mabinti
zako, lakini si kwa sababu ya
agano lako.’
**62** “‘Na mimi mwenyewe ni-
tafanya agano langu pamoja
nawe; nawe utalazimika ku-
jua kwamba mimi ni Yeho-
va. **63** Kisha utakumbuka na
kuaibika sana usiweze kuufu-
ngua mdomo wako kwa saba-
bu ya kufedheheka,[a] nitakapo-
funika dhambi zako licha ya
mambo yote ambayo umefa-
nya,’[b] asema Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova.”
**17** Neno la Yehova lika-
nijia tena likisema:
**2** “Mwana wa binadamu, tega
kitendawili na useme metha-
li kuhusu watu wa nyumba
ya Israeli.[c] **3** Nawe utasema,
‘Bwana Mwenye Enzi Kuu Ye-
hova anasema hivi: “Tai mku-
bwa,[d] mwenye mabawa maku-
bwa, na manyoya marefu, na
aliyejaa manyoya yenye ra-
ngi mbalimbali, alikuja Le-
banoni[e] na kuchukua sehemu
ya juu ya mwerezi.[f] **4** Alili-
ng’oa chipukizi lake lililo juu
zaidi na kulileta kwenye nchi
ya wafanyabiashara* na kuli-
weka katika jiji la wafanyabia-
shara.[g] **5** Kisha akachukua
baadhi ya mbegu za nchi hiyo[h]
na kuziweka katika shamba le-
nye rutuba. Akaipanda mbe-
gu moja kama mti wa mvinje
kando ya maji mengi. **6** Basi
ikachipuka na kuwa mzabi-
bu mfupi, unaotambaa,[i] we-
nye majani yanayotazama
ndani na mizizi inayokua chini
yake. Kwa hiyo ukawa mzabi-
bu, ukatokeza machipukizi na
kuota matawi.[j]

SURA YA 16
a Zb 126:1
b Eze 36:11
c Eze 21:24
d 2Nya 28:18
e Isa 3:11; Gal 6:7
f Kum 29:12; Yer 22:8, 9
g Yer 32:40; Yer 50:4, 5
h Eze 20:43

Safu ya 2
a Ezr 9:6; Eze 36:31
b Zb 103:12; Mik 7:18, 19

SURA YA 17
c Ho 12:10
d Kum 28:49, 50; Yer 4:13; Omb 4:19
e Yer 22:23
f 2Fa 24:12; 2Nya 36:9, 10; Yer 24:1
g 2Fa 24:15
h 2Fa 24:17; Yer 37:1
i Eze 17:13, 14
j 2Nya 36:11

**17:4** * Tnn., “nchi ya Kanaani.”

7 “‘“Akaja tai mwingine
mkubwa,[a] mwenye mabawa
makubwa na manyoya maku-
bwa.[b] Kisha mzabibu huo uka-
sambaza mizizi yake kwa bidii
kumwelekea, mbali na busta-
ni mahali ambapo ulipandwa,
nao ukaelekeza majani yake
kwake ili aumwagilie maji.[c]
8 Ulikuwa tayari umepandwa
katika shamba zuri karibu na
maji mengi, ili utokeze ma-
tawi, uzae matunda, na uwe
mzabibu mkubwa.”’[d]
9 “Sema, ‘Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova anasema
hivi: “Je, utasitawi? Je, mtu
fulani hataing’oa mizizi yake[e]
na kufanya matunda yake yao-
ze na machipukizi yake ya-
nyauke?[f] Utakauka sana hivi
kwamba hautahitaji mkono
wenye nguvu wala watu wengi
ili kuung’oa pamoja na mizizi
yake. 10 Ingawa umepandi-
kizwa, je, utasitawi? Je, hau-
takauka kabisa, utakapopi-
gwa na upepo wa mashariki?
Utakauka katika bustani uli-
kochipuka.”’”
11 Na neno la Yehova lika-
nijia tena likisema: 12 “Tafa-
dhali iambie nyumba ya uasi,
‘Je, hamtambui maana ya
mambo haya?’ Sema, ‘Tazama!
Mfalme wa Babiloni alikuja Ye-
rusalemu, akamchukua mfal-
me wake na wakuu wake na
kurudi pamoja nao Babiloni.[g]
13 Isitoshe, alimchukua mmo-
ja aliyekuwa wa uzao wa*[h] ki-
falme, akafanya naye agano
na kumwapisha.[i] Kisha akawa-
chukua watu mashuhuri wa
nchi,[j] 14 ili ufalme huo ushu-
shwe, usiweze kuinuka, ili ue-
ndelee kuwapo ikiwa tu uta-
shika agano lake.[k] 15 Laki-
ni mwishowe mfalme huyo ali-
mwasi[a] kwa kutuma wajumbe
wake Misri ili apate farasi[b]
na jeshi kubwa kutoka huko.[c]
Je, atafanikiwa? Je, yule ana-
yefanya mambo hayo atapo-
nyoka adhabu? Je, anaweza
kuvunja agano na bado apo-
nyoke?’[d]
16 “‘“Kwa hakika kama ni-
navyoishi,” asema Bwana
Mwenye Enzi Kuu Yehova,
“atafia huko Babiloni, ma-
hali ambapo anaishi mfal-
me* aliyemweka# kuwa mfal-
me, ambaye alikidharau kia-
po chake na ambaye alilivunja
agano lake.[e] 17 Na lile jeshi
kubwa na wanajeshi wengi wa
Farao hawatamsaidia kamwe
vitani,[f] wakati boma la kuzi-
ngira litakapojengwa na kuta
za kuzingira zitakapojengwa
ili kuangamiza uhai wa* watu
wengi. 18 Amedharau kiapo
na kuvunja agano. Hata inga-
wa alitoa ahadi,* amefanya
mambo hayo yote, naye hata-
ponyoka.”’
19 “‘Kwa hiyo, Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anase-
ma hivi: “Kwa hakika kama
ninavyoishi, nitamletea juu
ya kichwa chake madhara ya
kudharau kiapo changu[g] na
kuvunja agano langu. 20 Ni-
tautandaza wavu wangu juu
yake, naye atakamatwa katika
wavu wangu wa kuwindia.[h] Ni-
tamleta Babiloni na kumhuku-
mu huko kwa sababu ya
ukosefu wa uaminifu alioni-
tendea.[i] 21 Wakimbizi wote
kati ya wanajeshi wake wa-
tauawa kwa upanga, na wale
wanaobaki watatawanyika

17:13 *Tnn., “mbegu ya.”

17:16 *Yaani, Nebukadneza. #Yaani, Sedekia. 17:17 *Au “nafsi za.” 17:18 *Tnn., “aliutoa mkono wake.”

SURA YA 17
a Eze 17:15
b Yer 37:5, 7
c 2Fa 24:20 2Nya 36:11, 13
d Yer 37:1
e Yer 21:7
f 2Fa 25:7
g 2Fa 24:12, 14 Isa 39:7 Yer 22:24, 25 Yer 52:31, 32
h 2Fa 24:17 Yer 37:1
i 2Nya 36:11, 13
j 2Fa 24:15 Yer 24:1
k Yer 27:12 Yer 38:17

Safu ya 2
a 2Fa 24:20 2Nya 36:11, 13
b Kum 17:16
c Yer 37:5
d Yer 32:3, 4
e Yer 34:2, 3 Yer 52:11
f Yer 37:7, 8 Omb 4:17 Eze 29:6
g Kum 5:11
h Eze 12:13
i Eze 20:36

kila upande.*[a] Ndipo mtaka-
polazimika kujua kwamba
mimi mwenyewe, Yehova, ni-
mesema.”’[b]
22 “‘Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi: “Ni-
tachukua chipukizi kutoka ka-
tika kilele cha mwerezi mku-
bwa[c] na kulipanda, kutoka juu
ya matawi yake nitakata
chipukizi changa,[d] nami mwe-
nyewe nitalipanda juu ya mli-
ma mrefu na ulio juu sana.[e]
23 Nitalipanda juu ya mlima
mrefu wa Israeli; na matawi
yake yatakua, nalo litazaa ma-
tunda na kuwa mwerezi mku-
bwa. Na ndege wa kila aina
wataishi chini yake na ku-
kaa kwenye kivuli cha majani
yake. 24 Na miti yote ya sha-
mbani italazimika kujua kwa-
mba mimi mwenyewe, Yehova,
nimeushusha ule mti mrefu na
kuukweza ule mti mfupi;[f] ni-
meukausha ule mti mbichi na
kuufanya mti uliokauka usita-
wi.[g] Mimi mwenyewe, Yehova,
nimesema nami nimefanya hi-
vyo.”’”

**18** Na neno la Yehova li-
kanijia tena likisema:
2 “Methali hii mnayoisema
katika nchi ya Israeli inamaa-
nisha nini, ‘Akina baba wa-
mekula zabibu chachu, lakini
meno ya wana ndiyo yanayoti-
wa ukakasi’?[h]
3 “‘Kwa hakika kama nina-
vyoishi,’ asema Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova, ‘ha-
mtaendelea kuutaja msemo
huo katika Israeli. 4 Ta-
zama! Nafsi zote—ni zangu.*
Kama nafsi ya baba ilivyo ya-
ngu ndivyo ilivyo nafsi ya
mwana—ni zangu. Nafsi* ina-
yotenda dhambi ndiyo itaka-
yokufa.#
5 “‘Ikiwa mtu ni mwadilifu
na anatenda haki na uadilifu,
6 naye hali dhabihu zinazoto-
lewa kwa sanamu kwenye mi-
lima;[a] hazitumaini sanamu zi-
nazochukiza* za watu wa nyu-
mba ya Israeli; hamnajisi mke
wa jirani yake[b] au kulala na
mwanamke aliye katika he-
dhi;[c] 7 hamtesi mtu yeyote,[d]
bali hurudisha rehani aliyope-
wa na mtu mwenye deni lake;[e]
hamnyang’anyi yeyote,[f] bali
humpa mwenye njaa chakula
chake[g] na kumfunika kwa vazi
aliye uchi;[h] 8 hatozi faida
wala kutoza riba,[i] lakini anaji-
zuia asitende isivyo haki;[j] ana-
tekeleza haki ya kweli kati ya
mtu na mwenzake;[k] 9 naye
anaendelea kutembea katika
amri zangu na kushika she-
ria zangu* ili atende kwa ua-
minifu. Mtu huyo ni mwadili-
fu na kwa hakika ataendelea
kuishi,’[l] asema Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova.
10 “‘Lakini ikiwa yeye ni
baba ya mwana ambaye ni
mnyang’anyi[m] au muuaji*[n]
au anayefanya lolote kati
ya mambo haya mengine
11 (ingawa baba yake haja-
fanya lolote kati ya mambo
hayo)—anakula dhabihu zili-
zotolewa kwa sanamu kwenye
milima, anamnajisi mke wa ji-
rani yake, 12 anawatesa we-
nye uhitaji na maskini,[o] ana-
wanyang’anya watu vitu vyao,

**17:21** *Tnn., “kwa kila upepo.” **18:4** *Au “Uhai wote—ni wangu.” Angalia Kamusi, uku. 2012.

**18:4** *Angalia Kamusi, uku. 2012. #Au “Mtu anayetenda dhambi ndiye atakayekufa.” **18:6** *Huenda neno la Kiebrania linahusiana na neno “mavi,” nalo hutumiwa kuonyesha dharau. **18:9** *Tnn., “maamuzi yangu ya hukumu.” **18:10** *Tnn., “mtu anayemwaga damu.”

**SURA YA 17**
a Eze 12:14
b Eze 6:13
c Isa 11:1; Yer 23:5
d Isa 53:2
e Zb 2:6
f Isa 9:6; Eze 21:26, 27; Da 4:17; Amo 9:11
g 1Sa 2:7, 8; Lu 1:52

**SURA YA 18**
h Yer 31:29, 30

**Safu ya 2**
a Kum 12:2; Yer 3:6
b Law 20:10
c Law 18:19; Law 20:18
d Met 14:21
e Kum 24:12, 13
f Law 6:2, 4
g Kum 15:11
h Isa 58:6, 7; Yak 2:15, 16
i Kut 22:25; Zb 15:5; Lu 6:34, 35
j Law 19:35
k Law 19:15; Law 25:14; Kum 1:16
l Law 18:5
m Law 19:13
n Mwa 9:6; Kut 21:12
o Kum 15:7, 8

harudishi kitu kilichowekwa
rehani; anatumaini sanamu
zinazochukiza,[a] anajihusisha
na mazoea yanayochukiza,[b]
13 ametoza riba na kutoza
faida[c]—basi mwana huyo ha-
taendelea kuishi. Kwa sababu
ya mambo hayo yote yanayo-
chukiza aliyofanya, kwa haki-
ka atauawa. Damu yake mwe-
nyewe itakuwa juu yake.
14 "'Lakini ikiwa baba ana
mwana anayeona dhambi
zote anazofanya baba yake,
na ingawa anaziona, hafanyi
mambo kama hayo, 15 hali
dhabihu zilizotolewa kwa sa-
namu kwenye milima; hazi-
tumaini sanamu zinazochu-
kiza za watu wa nyumba ya
Israeli; hamnajisi mke wa ji-
rani yake; 16 hamtesi mtu
yeyote; habaki na kitu kili-
chowekwa rehani; hamnya-
ng'anyi mtu kitu chochote;
chakula chake mwenyewe
anampa mwenye njaa na ku-
mfunika kwa vazi aliye uchi;
17 anaepuka kuwakandamiza
maskini; hatozi riba wala ku-
toza faida; naye anafuata she-
ria zangu;* ametembea kati-
ka amri zangu. Mtu huyo ha-
takufa kwa sababu ya kosa la
baba yake. Kwa hakika atae-
ndelea kuishi. 18 Lakini kwa
kuwa baba yake alifanya ula-
ghai, akamnyang'anya ndugu
yake, na kufanya mambo ma-
baya kati ya watu wake, ata-
kufa kwa sababu ya kosa lake.
19 "'Nanyi mtasema: "Kwa
nini mwana hana hatia kwa
sababu ya kosa la baba yake?"
Kwa kuwa mwana ametenda
mambo ya haki na ya uadi-
lifu, amezishika amri zangu
zote na kuzitenda, kwa hakika
ataendelea kuishi.[a] 20 Nafsi
inayotenda dhambi ndiyo ita-
kayokufa.*[b] Mwana hataku-
wa na hatia kwa sababu ya
kosa la baba yake, na baba ha-
takuwa na hatia kwa sababu
ya kosa la mwanawe. Mwadi-
lifu atathawabishwa kwa sa-
babu ya uadilifu wake mwe-
nyewe, na mwovu ataadhibi-
wa kwa sababu ya uovu wake
mwenyewe.[c]
21 "'Sasa mtu mwovu aki-
ziacha dhambi zote alizo-
fanya na kushika amri zangu
na kutenda mambo ya haki na
ya uadilifu, kwa hakika
ataendelea kuishi. Hatakufa.[d]
22 Hatahukumiwa kwa kosa
lolote alilotenda.*[e] Ataende-
lea kuishi kwa kutenda uadi-
lifu.'[f]
23 "'Je, ninafurahia hata ki-
dogo kifo cha mtu mwovu?'[g]
asema Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova. 'Je, sipende-
lei kwamba aziache njia zake
naye aendelee kuishi?'[h]
24 "'Lakini mtu mwadilifu
akiacha uadilifu wake na
kutenda kosa,* na kufanya
mambo yote yanayochukiza
wanayofanya waovu, je, atai-
shi? Hakuna jambo lolote li-
takalokumbukwa kati ya ma-
tendo ya uadilifu aliyotenda.[i]
Atakufa kwa sababu ya ukose-
fu wake wa uaminifu na dha-
mbi aliyotenda.[j]
25 "'Lakini mtasema: "Njia
ya Yehova si ya haki."[k] Tafa-
dhali sikilizeni, enyi watu
wa nyumba ya Israeli! Je, ni
njia yangu isiyo ya haki?[l] Je, si
njia zenu ambazo si za haki?[m]

18:17 * Tnn., "maamuzi yangu ya hukumu."

18:20 * Au "Mtu anayetenda dhambi ndiye atakayekufa." 18:22 * Tnn., "Kosa lolote alilotenda halitakumbukwa." 18:24 * Au "kutenda jambo lisilo la haki."

SURA YA 18
a Law 26:30
b 2Fa 21:11
c Eze 22:12

Safu ya 2
a Kum 16:20; Ro 10:5
b Kum 24:16; Yer 31:30; Eze 18:4
c Isa 3:10, 11; Gal 6:7
d Isa 55:7; Eze 3:21; Eze 33:12, 19; Mdo 3:19
e 2Nya 33:12, 13; Zb 25:7; Isa 43:25
f Eze 33:16
g Omb 3:33; Eze 33:11; 1Ti 2:3, 4; 2Pe 3:9
h Mik 7:18
i Eze 33:12, 18; Ebr 10:38; 2Yo 8
j Met 21:16; Eze 3:20
k Ayu 35:2; Met 19:3; Eze 33:17, 20
l Kum 32:4
m Isa 55:9; Yer 2:17

**26** "'Mtu mwadilifu akiua-
cha uadilifu wake na kutenda
kosa, naye afe kwa sababu ya
kosa hilo, atakufa kwa sababu
ya kosa lake mwenyewe.
**27** "'Na mtu mwovu akiacha
uovu ambao ametenda na kua-
nza kutenda mambo ya haki
na ya uadilifu, atauhifa-
dhi uhai wake* mwenyewe.[a]
**28** Akitambua na kuacha ma-
kosa yote ambayo ametenda,
kwa hakika ataendelea kuishi.
Hatakufa.
**29** "'Lakini watu wa nyu-
mba ya Israeli watasema:
"Njia ya Yehova si ya haki." Je,
ni kweli kwamba ni njia zangu
ambazo si za haki, enyi watu
wa nyumba ya Israeli?[b] Je, si
njia zenu ambazo si za haki?'
**30** "'Kwa hiyo, nitamhuku-
mu kila mmoja wenu kulinga-
na na njia zake,[c] enyi watu
wa nyumba ya Israeli,' ase-
ma Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova. 'Acheni, naam, ache-
ni kabisa makosa yenu yote,
ili yasiwe kikwazo kinacho-
waletea hatia. **31** Jiondoleе-
ni makosa yenu yote mliyo-
fanya[d] na mjipatie* moyo
mpya na roho mpya,[e] kwa nini
mfe,[f] enyi watu wa nyumba ya
Israeli?'
**32** "'Mimi sifurahii kifo
cha mtu yeyote,'[g] asema Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yehova.
'Kwa hiyo geukeni na kuishi.'"[h]
**19** "Nawe lazima uimbe
wimbo wa huzuni* ku-
husu wakuu wa Israeli,
**2** useme,

'Mama yako alikuwa nani?
Simba jike kati ya simba.
Alilala kati ya wanasimba
wenye nguvu* naye aka-
walea watoto wake.
**3** Alimlea mmoja wa watoto
wake, akawa mwanasi-
mba mwenye nguvu.[a]
Naye akajifunza jinsi ya
kurarua mawindo,
Akamnyafua hata mwana-
damu.
**4** Mataifa yalisikia kumhusu
na wakamkamata katika
shimo lao,
Nao wakamleta kwa kula-
bu nchini Misri.[b]
**5** Mama huyo alisubiri na
hatimaye akaona hakuna
tumaini kwamba ata-
rudi.
Basi akamchukua mwingi-
ne kati ya watoto wake
na kumtuma akiwa mwa-
nasimba mwenye nguvu.
**6** Yeye pia alitembea huku
na huku kati ya simba,
naye akawa mwanasi-
mba mwenye nguvu.
Akajifunza jinsi ya kura-
rua mawindo, na hata
akawanyafua wana-
damu.[c]
**7** Akazungukazunguka kati-
ka minara yao yenye
ngome na kuyaharibu
majiji yao,
Hivi kwamba nchi iliyo
ukiwa ikajaa sauti ya
mngurumo wake.[d]
**8** Mataifa ya wilaya jirani ya-
likuja dhidi yake ili kuu-
tandaza wavu wao juu
yake,
Naye akanaswa katika shi-
mo lao.
**9** Wakamweka katika kizi-
mba kwa kulabu na ku-

**18:27** *Au "ataihifadhi nafsi yake." Angalia Kamusi, uku. 2012. **18:31** *Tnn., "mjitengenezee." **19:1** *Au "wimbo wa maombolezo."

**19:2** *Au "wanasimba wenye manyoya marefu shingoni."

SURA YA 18
*a* Isa 55:7; 1Ti 4:16
*b* Mwa 18:25; Zb 145:17; Isa 40:14
*c* Ayu 34:11; Ro 2:6
*d* Zb 34:14; Isa 1:16
*e* Zb 51:10; Yer 32:39; Eze 11:19; Efe 4:23, 24
*f* Kum 30:15; Met 8:36; Mdo 13:46
*g* Yer 29:11; Omb 3:33; Eze 33:11; Lu 15:10; 2Pe 3:9
*h* Kum 30:16

Safu ya 2

SURA YA 19
*a* 2Nya 36:1
*b* 2Fa 23:31-34; 2Nya 36:4; Yer 22:11, 12
*c* Yer 22:17
*d* Met 28:15

mpeleka kwa mfalme wa
Babiloni.
Wakamfunga huko ili sauti
yake isisikike tena kwe-
nye milima ya Israeli.
10 Mama yako alikuwa kama
mzabibu[a] katika damu
yako,* uliopandwa ka-
ndo ya maji.
Ukazaa matunda na kujaa
matawi kwa sababu ya
maji mengi.
11 Nao ukatokeza matawi ye-
nye nguvu,* yanayofaa
kuwa fimbo za ufalme za
watawala.
Ukakua, ukawa mrefu kuli-
ko miti mingine,
Nao ukaonekana kwa saba-
bu ya urefu wake na wi-
ngi wa majani yake.
12 Lakini aling'olewa kwa
ghadhabu[b] na kutupwa
chini ardhini,
Na upepo wa mashariki
ukayakausha matunda
yake.
Matawi yake yenye nguvu
yalikatwa yakakauka,[c]
na moto ukayateketeza.[d]
13 Sasa amepandwa nyikani,
Katika nchi isiyo na maji
na yenye kiu.[e]
14 Moto ukaenea kutoka
kwenye matawi yake* na
kuteketeza machipukizi
yake na matunda yake,
Na hakuna tawi lenye ngu-
vu lililobaki, hakuna
fimbo ya mfalme ya
kutawala.[f]

"'Huo ni wimbo wa huzuni, nao utatumiwa kama wimbo wa huzuni.'"

19:10 *Au labda, "kama mzabibu katika shamba lako la mizabibu." 19:11 *Au "fimbo zenye nguvu." 19:14 *Au "fimbo zake."

SURA YA 19
a Zb 80:8; Isa 5:7
b Isa 5:5; Eze 15:6
c 2Fa 23:34; 2Fa 24:6; 2Fa 25:5-7
d Kum 32:22; Eze 15:4
e Kum 28:48; Yer 17:5, 6; Yer 52:27
f Eze 17:16, 18

Safu ya 2

SURA YA 20
a Isa 1:12, 15; Eze 14:3
b Eze 16:51; Eze 22:2; Lu 11:47
c Kum 7:6
d Kut 4:31; Kut 6:7, 8
e Kut 3:8

20 Katika mwaka wa saba,
mwezi wa tano, siku ya
kumi ya mwezi huo, baa-
dhi ya wazee wa Israeli wa-
likuja na kuketi mbele yangu
ili kuniomba ushauri kutoka
kwa Yehova.
2 Ndipo neno
la Yehova likanijia likisema:
3 "Mwana wa binadamu, zu-
ngumza na wazee wa Israe-
li uwaambie, 'Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anasema
hivi: "Je, mnakuja kuniomba
ushauri? 'Kwa hakika kama ni-
navyoishi, sitawajibu,'[a] asema
Bwana Mwenye Enzi Kuu Ye-
hova."'
4 "Je, uko tayari kuwahuku-
mu?* Mwana wa binadamu je,
uko tayari kuwahukumu? Wa-
julishe mambo yanayochuki-
za ambayo mababu zao wa-
lifanya.[b]
5 Waambie, 'Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yehova
anasema hivi: "Siku nilipoi-
chagua Israeli,[c] pia niliuapia*
uzao wa# nyumba ya Yako-
bo, na kujijulisha kwao nchi-
ni Misri.[d] Naam, niliwaapia na
kusema, 'Mimi ni Yehova Mu-
ngu wenu.'
6 Siku hiyo nilia-
pa kwamba nitawatoa nchi-
ni Misri na kuwapeleka katika
nchi niliyokuwa nimeichungu-
za* kwa ajili yao, nchi inayoti-
ririka maziwa na asali.[e] Nchi
hiyo ilikuwa nzuri sana kuli-
ko# nchi zote.
7 Kisha nika-
waambia, 'Lazima kila mmo-
ja wenu atupe vitu vinavyo-
chukiza vilivyo mbele ya ma-
cho yake; msijitie unajisi kwa
sanamu zinazochukiza* za

20:4 *Au "kuwatangazia hukumu." 20:5 *Tnn., "niliinua mkono wangu kwa." #Tnn., "mbegu ya." 20:6 *Au "nimeipeleleza." #Au "pambo la." 20:7 *Huenda neno la Kiebrania linahusiana na neno "mavi," nalo hutumiwa kuonyesha dharau.

Misri.[a] Mimi ni Yehova Mungu
wenu.’[b]

**8** “‘“Lakini wakaniasi nao
hawakutaka kunisikiliza. Ha-
wakuvitupa vitu vinavyochu-
kiza vilivyokuwa mbele yao,
nao walikataa kuziacha sana-
mu zinazochukiza za Misri.[c]
Basi nikaahidi kuwamwagia
ghadhabu yangu na kuwale-
tea hasira yangu yote nchi-
ni Misri. **9** Lakini nilichukua
hatua kwa ajili ya jina langu
ili lisichafuliwe mbele ya ma-
taifa ambamo waliishi.[d] Nili-
jijulisha kwao* mbele ya ma-
taifa hayo nilipowatoa* nchini
Misri.[e] **10** Kwa hiyo nikawa-
toa nchini Misri na kuwaongo-
za kuingia nyikani.[f]

**11** “‘“Kisha nikawapa amri
zangu na kuwajulisha sheria
zangu,*[g] ili mtu anayezi-
fuata apate uzima kupitia
hizo.[h] **12** Pia nikawapa sa-
bato zangu,[i] ziwe ishara kati
yangu nao,[j] ili wajue kwamba
mimi, Yehova, ndiye ninaye-
watakasa.

**13** “‘“Lakini watu wa nyu-
mba ya Israeli waliniasi nyi-
kani.[k] Hawakutembea katika
amri zangu, nao wakakataa
sheria zangu,* ambazo mtu
akizifuata, atapata uzima ku-
pitia hizo. Walizitia unajisi ka-
bisa sabato zangu. Basi ni-
kaahidi kuwamwagia ghadha-
bu yangu nyikani ili niwaanga-
mize kabisa.[l] **14** Nilichukua
hatua kwa ajili ya jina la-
ngu mwenyewe ili lisichafuli-
we mbele ya mataifa, walioo-
na nikiwatoa* huko.[m] **15** Pia
nikawaapia wakiwa nyikani
kwamba sitawapeleka katika
nchi niliyowapa[a]—nchi inayo-
tiririka maziwa na asali,[b]
nchi nzuri sana kuliko* nchi
zote— **16** kwa sababu walizi-
kataa sheria zangu* na hawa-
kutembea katika amri zangu,
nao wakazitia unajisi sabato
zangu, kwa maana mioyo yao
ilikuwa ikifuata sanamu zao
zinazochukiza.[c]

**17** “‘“Lakini niliwasikiti-
kia,* nami sikuwaharibu; si-
kuwaangamiza kabisa nyikani.
**18** Niliwaambia wana wao nyi-
kani,[d] ‘Msitembee katika ma-
sharti ya mababu zenu[e] wala
kushika hukumu zao wala ku-
jichafua kwa sanamu zao zina-
zochukiza. **19** Mimi ni Yeho-
va Mungu wenu. Tembeeni ka-
tika amri zangu, na kuzishika
sheria zangu,* na kuzifuata.[f]
**20** Nanyi zitakaseni sabato
zangu,[g] nazo zitakuwa ishara
kati yangu nanyi ili mjue kwa-
mba mimi ni Yehova Mungu
wenu.’[h]

**21** “‘“Lakini wana hao wa-
kaanza kuniasi.[i] Hawakute-
mbea katika amri zangu,
nao hawakushika wala kufua-
ta sheria zangu,* ambazo mtu
akizifuata, atapata uzima ku-
pitia hizo. Walizitia unajisi
sabato zangu. Basi nikaahi-
di kuwamwagia ghadhabu ya-
ngu, na kuwaletea hasira ya-
ngu yote nyikani.[j] **22** Lakini
nilijizuia[k] na kuchukua hatua
kwa ajili ya jina langu mwe-
nyewe,[l] ili lisichafuliwe mbele
ya mataifa, walioona nikiwa-
toa* huko. **23** Pia, niliwaa-

---

**20:9, 14, 22** *Yaani, Waisraeli. **20:11, 13, 21** *Tnn., “maamuzi yangu ya hukumu.”

**20:15** *Au “pambo la.” **20:16** *Tnn., “waliyakataa maamuzi yangu ya hukumu.” **20:17** *Tnn., “jicho langu liliwasikitikia.” **20:19** *Tnn., “kuyashika maamuzi yangu ya hukumu.”

---

**SURA YA 20**

a Law 18:3; Kum 29:16, 17; Yos 24:14
b Law 20:7
c Kut 32:4
d Hes 14:13-16; Kum 9:27, 28; 1Sa 12:22
e Kut 32:11, 12; Yos 2:9, 10; Yos 9:3, 9; 1Sa 4:7, 8
f Kut 13:17, 18; Kut 15:22
g Kum 4:8
h Kum 8:3; Kum 30:16
i Kut 20:8-10; Law 23:3, 24; Law 25:4, 11
j Kut 31:13; Kut 35:2
k Kut 32:8; Hes 14:22, 23
l Hes 14:11, 12
m Yos 7:9; Eze 36:22

**Safu ya 2**

a Hes 14:30; Zb 95:11; Zb 106:26, 27
b Hes 13:26, 27
c Kut 32:1, 4; Hes 25:1, 2; Mdo 7:42
d Hes 14:33
e Zb 78:8
f Kum 4:1
g Yer 17:22
h Kut 31:13
i Hes 25:1; Kum 9:23
j Isa 63:10
k Zb 78:38
l Zb 25:11; Zb 79:9; Yer 14:7; Da 9:19

pia nyikani kwamba nitawata-
wanya miongoni mwa mataifa
na kuwatawanya katika nchi
mbalimbali,[a] **24** kwa sababu
hawakufuata sheria zangu*
na walikataa amri zangu,[b] wa-
lizitia unajisi sabato zangu,
nao wakafuata# sanamu zi-
nazochukiza za mababu zao.[c]
**25** Pia, niliwaruhusu wafua-
te masharti ambayo hayakuwa
mazuri na sheria* ambazo ha-
zingewasaidia kupata uzima.[d]
**26** Nami nikawaacha watiwe
unajisi kwa dhabihu zao we-
nyewe—walipomteketeza* mo-
toni kila mzaliwa wa kwa-
nza[e]—ili kuwafanya wawe uki-
wa, ili wajue kwamba mimi ni
Yehova."'

**27** "Basi zungumza na watu
wa nyumba ya Israeli, ewe
mwana wa binadamu, nawe
uwaambie, 'Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova anasema
hivi: "Kwa njia hii pia, maba-
bu zenu walinikufuru kwa ku-
nitendea kwa ukosefu wa ua-
minifu. **28** Niliwaleta katika
nchi niliyoapa kwamba ninge-
wapatia.[f] Walipoona vilima
vyote virefu na miti yenye ma-
jani mengi,[g] walianza kutoa
dhabihu zao na matoleo yao
yanayochukiza. Walitoa haru-
fu inayopendeza* ya dhabihu
zao na kumwaga matoleo yao
ya vinywaji hapo. **29** Basi ni-
kawauliza, 'Mahali hapa pa
juu mnapoenda panamaani-
sha nini? (Bado panaitwa Ma-
hali pa Juu mpaka leo hii.)'"'[h]

**30** "Sasa waambie watu wa
nyumba ya Israeli, 'Bwana
Mwenye Enzi Kuu Yehova ana-
sema hivi: "Je, mnajichafua
kama mababu zenu walivyo-
fanya kwa kuzifuata sanamu
zao zinazochukiza ili kufa-
nya nazo ukahaba wa kiroho?[a]
**31** Na je, bado mnajichafua
mpaka leo hii kwa kuzitolea
dhabihu sanamu zenu zote zi-
nazochukiza, mkiwateketeza*
motoni wana wenu?[b] Je, wa-
kati huohuo ninapaswa kujibu
maombi yenu, enyi watu wa
nyumba ya Israeli?"'[c]

"'Kwa hakika kama nina-
vyoishi,' asema Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova, 'Si-
tajibu maombi yenu.[d] **32** Na
jambo mnalofikiria mnapo-
sema, "Na tuwe kama matai-
fa, kama familia za nchi nyi-
ngine, wanaoabudu* miti na
mawe,"[e] jambo hilo halitatimia
kamwe.'"

**33** "'Kwa hakika kama nina-
vyoishi,' asema Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova, 'Ni-
tawatawala nikiwa mfalme
kwa mkono wenye nguvu,
kwa mkono ulionyooshwa,
na kwa ghadhabu kali.[f]
**34** Kwa mkono wenye nguvu,
kwa mkono ulionyooshwa, na
kwa ghadhabu kali nita-
watoa kati ya mataifa na
kuwakusanya pamoja kuto-
ka katika nchi ambazo mme-
tawanywa.[g] **35** Nitawapele-
ka katika nyika ya mataifa
na huko nitawahukumu uso
kwa uso.[h]

**36** "'Kama nilivyowahuku-
mu mababu zenu katika nyi-
ka ya nchi ya Misri, ndivyo
nitakavyowahukumu ninyi,'
asema Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova. **37** 'Nitawafa-
nya mpite chini ya fimbo ya

---

**20:24** *Tnn., "maamuzi yangu ya hukumu." #Tnn., "macho yao yakafuata." **20:25** *Tnn., "maamuzi ya hukumu." **20:26** *Tnn., "walipompitisha." **20:28** *Au "inayotuliza."

**20:31** *Tnn., "mkiwapitisha." **20:32** *Au "wanaohudumia; wanaotumikia."

---

**SURA YA 20**

*a* Law 26:33; Zb 106:26, 27
*b* Law 26:15, 16
*c* Yer 2:7
*d* Zb 81:12
*e* Law 18:21; Yer 7:31
*f* Yos 23:5
*g* Kum 12:2
*h* Eze 16:24, 25

**Safu ya 2**

*a* Amu 2:19; 2Nya 21:13; Yer 13:26, 27
*b* Kum 18:10, 12; Zb 106:36-38; Yer 7:31
*c* Isa 1:15
*d* Zek 7:13
*e* Yer 44:17
*f* Yer 21:5; Eze 8:18
*g* Isa 27:13; Eze 34:16
*h* Yer 2:9

mchungaji[a] na kuwaleta chini
ya wajibu wa* agano. **38** La-
kini nitawaondoa waasi kati
yenu na wale wanaonitendea
dhambi.[b] Kwa maana nita-
watoa katika nchi wanayokaa
wakiwa wageni, lakini hawa-
taingia katika nchi ya Israeli;[c]
nanyi mtalazimika kujua kwa-
mba mimi ni Yehova.’

**39** “Nanyi, enyi watu wa
nyumba ya Israeli, Bwana
Mwenye Enzi Kuu Yehova ana-
sema hivi: ‘Kila mmoja wenu
na aende kuziabudu sanamu
zake zinazochukiza.[d] Lakini
baadaye ikiwa hamtanisikili-
za, hamtaweza tena kulicha-
fua jina langu takatifu kwa
dhabihu zenu na kwa sanamu
zenu zinazochukiza.’[e]

**40** “‘Kwa maana katika mli-
ma wangu mtakatifu, kwenye
mlima mrefu wa Israeli,’[f] ase-
ma Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova, ‘ndiko watu wote wa
nyumba ya Israeli, wote, wata-
nitumikia nchini.[g] Nitafurahi-
shwa nao huko, nami nitadai
mnipe michango yenu na ma-
tunda ya kwanza ya matoleo
yenu, vitu vyenu vyote vitaka-
tifu.[h] **41** Kwa sababu ya ha-
rufu inayopendeza,* nitafu-
rahishwa nanyi nitakapowa-
toa kati ya mataifa na kuwa-
kusanya pamoja kutoka katika
nchi ambazo mmetawanywa;[i]
nami nitatakaswa kati yenu
mbele ya macho ya mataifa.’[j]

**42** “‘Nanyi mtalazimika ku-
jua kwamba mimi ni Yehova[k]
nitakapowapeleka katika nchi
ya Israeli,[l] katika nchi ambayo
niliapa kwamba nitawapa ma-
babu zenu. **43** Na huko mta-
kumbuka mwenendo wenu na
matendo yenu yote ambayo
mlijichafua kupitia hayo,[a] na-
nyi mtajichukia* kwa sababu
ya mambo yote mabaya mliyo-
tenda.[b] **44** Ndipo mtakapo-
lazimika kujua kwamba mimi
ni Yehova nitakaposhughuli-
ka nanyi kwa ajili ya jina la-
ngu,[c] si kulingana na mwene-
ndo wenu mwovu au kulinga-
na na matendo yenu yaliyopo-
toka, enyi watu wa nyumba ya
Israeli,’ asema Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova.”

**45** Na neno la Yehova lika-
nijia tena likisema: **46** “Mwa-
na wa binadamu, uelekeze uso
wako upande wa eneo la ku-
sini na utangaze kuelekea ku-
sini, na uutabirie msitu wa
uwanja wa kusini. **47** Uambie
msitu wa kusini, ‘Sikia neno la
Yehova. Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi:
“Ninawasha moto dhidi yako,[d]
nao utateketeza kila mti mbi-
chi na kila mti uliokauka nda-
ni yako. Moto huo unaowaka
hautazimwa,[e] nao utachoma
kila uso, kuanzia kusini mpa-
ka kaskazini. **48** Na kila mwi-
li utaona* kwamba Mimi mwe-
nyewe, Yehova, nimeuwasha
moto, ili usizimwe.”’”[f]

**49** Nami nikasema: “Ole wa-
ngu, Ee Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova! Wanasema kuni-
husu, ‘Je, hazungumzi kwa vi-
tendawili?’”*

**21** Neno la Yehova lika-
nijia tena likisema:
**2** “Mwana wa binadamu, ue-
lekeze uso wako Yerusalemu,
na utoe tangazo dhidi ya ma-
hali patakatifu, na utabiri dhi-

SURA YA 20
a Law 27:32; Eze 34:17
b Eze 34:20, 21
c Eze 13:9
d Amu 10:14; Zb 81:12
e Isa 1:13; Eze 23:39
f Isa 2:2, 3; Isa 66:20
g Isa 56:7; Zek 8:22
h Mal 3:4
i Isa 11:11; Yer 23:3
j Isa 5:16; Eze 38:23
k Eze 36:23
l Eze 11:17

Safu ya 2
a Law 26:40; Eze 6:9; Eze 16:61
b Yer 31:18
c Zb 79:9; Eze 36:22, 23
d Kum 32:22; Yer 21:14
e Isa 66:24
f 2Nya 7:20; Omb 2:17

20:37 *Tnn., “katika kifungo cha.”
20:41 *Au “inayotuliza.”
20:43 *Tnn., “mtazichukia nyuso zenu.”
20:48 *Au “watu wote wataona.”
20:49 *Au “methali?”

di ya nchi ya Israeli. **3** Ia-
mbie nchi ya Israeli, ‘Yeho-
va anasema hivi: “Niko dhi-
di yako, nami nitauchomoa
upanga wangu kutoka katika
ala yake[a] na kumkatilia mba-
li mwadilifu na mwovu kuto-
ka kati yako. **4** Kwa kuwa ni-
tamkatilia mbali kutoka kati
yako mwadilifu na mwovu,
upanga wangu utachomolewa
kutoka katika ala yake dhi-
di ya wote wenye mwili,* ku-
toka kusini mpaka kaskazi-
ni. **5** Watu wote watalazimi-
ka kujua kwamba mimi mwe-
nyewe, Yehova, nimeuchomoa
upanga wangu kutoka katika
ala yake. Hautarudi tena ka-
mwe.”’[b]
**6** “Nawe, mwana wa binada-
mu, lia kwa maumivu huku
ukitetemeka,* naam, lia kwa
uchungu mbele yao.[c] **7** Na
wakikuuliza, ‘Kwa nini una-
lia kwa maumivu?’ utasema,
‘Kwa sababu ya habari fula-
ni.’ Kwa maana hakika itakuja,
na kila moyo utayeyuka kwa
woga na kila mkono utalegea
na kila roho itahuzunika na
kila goti litadondosha maji.*[d]
‘Tazama! Hakika itakuja—ita-
tokea,’ asema Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova.”
**8** Neno la Yehova likanijia
tena likisema: **9** “Mwana wa
binadamu, tabiri, ‘Yehova
anasema hivi: “Sema, ‘Upa-
nga! Upanga[e] umenolewa, nao
umesuguliwa. **10** Umenole-
wa kwa ajili ya uchinjaji mku-
bwa; umesuguliwa ili uwake-
wake kama radi.’”’”
“Je, hatupaswi kushangi-
lia?”
“‘Je, utakataa* fimbo ya
ufalme ya mwana wangu mwe-
nyewe,[a] kama unavyokataa
kila mti?
**11** “‘Umetolewa ili usugu-
liwe na kushikwa mkononi.
Upanga huo umenolewa na
kusuguliwa, ili utiwe mkononi
mwa muuaji.[b]
**12** “‘Mwana wa binadamu,
lia kwa sauti na uomboleze,[c]
kwa maana upanga umeku-
ja dhidi ya watu wangu; uko
dhidi ya wakuu wote wa Israe-
li.[d] Na upanga huo utawaa-
ngamiza pamoja na watu wa-
ngu. Kwa hiyo piga paja lako
kwa huzuni. **13** Kwa maa-
na uchunguzi umefanywa,[e] na
itakuwaje ikiwa upanga utai-
kataa fimbo ya ufalme? Hai-
taendelea* kuwapo,’[f] ase-
ma Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova.
**14** “Nawe, mwana wa bina-
damu, tabiri na upige mako-
fi na kusema mara tatu, ‘Upa-
nga!’ Ni upanga wa wale wa-
liouawa, upanga wa uchinja-
ji mkubwa, unaowazunguka.[g]
**15** Mioyo yao itayeyuka kwa
woga[h] na wengi wataanguka
katika malango ya jiji lao; ni-
tawachinja kwa upanga.
Naam, unawakawaka kama
radi na umesuguliwa ili ku-
chinja! **16** Kata kwa makali
upande wa kulia! Geukia upa-
nde wa kushoto! Nenda po-
pote ambapo makali yako ya-
naelekezwa! **17** Nami pia ni-
tapiga makofi na kuiridhisha
ghadhabu yangu.[i] Mimi mwe-
nyewe, Yehova, nimesema.”
**18** Na neno la Yehova likani-
jia tena likisema: **19** “Nawe,
mwana wa binadamu, chora

SURA YA 21
*a* Law 26:33
*b* Yer 23:20
*c* Isa 22:4; Yer 4:19; Eze 9:8
*d* Eze 7:15-17
*e* Isa 66:16; Yer 12:12; Amo 9:4

Safu ya 2
*a* Mwa 49:10; 2Sa 7:12, 14
*b* Yer 25:9; Yer 51:20
*c* Eze 9:8; Mik 1:8
*d* Eze 19:1
*e* Yer 6:27
*f* 2Fa 25:7; Eze 19:14; Eze 21:26
*g* 2Fa 25:1, 2
*h* Eze 21:7
*i* Isa 1:24; Eze 5:13; Eze 16:42

**21:4** *Au “watu wote.” **21:6** *Tnn., “kiuno chako kikitetemeka.” **21:7** *Yaani, watajikojolea kwa sababu ya woga.

**21:10** *Yaani, upanga wa Yehova. **21:13** *Au “Fimbo ya ufalme haitaendelea.”

njia mbili ambazo upanga wa
mfalme wa Babiloni utapitia.
Zote mbili zitaanzia nchi ilei-
le, na ishara iwekwe* mahali
ambapo barabara inatengana
ili kuingia katika yale majiji
mawili. **20** Unapaswa kucho-
ra njia moja ili upanga usha-
mbulie jiji la Raba[a] la Waa-
moni, na njia nyingine ili
ushambulie jiji la Yerusale-
mu[b] lenye ngome, nchini Yuda.
**21** Kwa maana mfalme wa Ba-
biloni amesimama ili kufanya
uaguzi* kwenye njia panda,
mahali ambapo zile barabara
mbili zinatengana. Anaitiki-
sa mishale. Anaomba ushau-
ri kutoka kwa sanamu# zake;
anachunguza ini. **22** Uaguzi*
ulio katika mkono wake wa ku-
lia umeelekezwa Yerusalemu,
ili kuweka mitambo ya kubo-
molea, ili kutoa agizo la kuchi-
nja, ili kupiga kelele za vita,
kuweka kwenye malango mi-
tambo ya kubomolea, kujenga
boma la kuzingira, kujenga
ukuta wa kuzingira.[c] **23** La-
kini utaonekana kama uaguzi*
wa uwongo machoni pa wale#
waliowaapia.[d] Lakini anaku-
mbuka hatia yao naye atawa-
kamata.[e]

**24** “Kwa hiyo, Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anase-
ma hivi: ‘Mmefanya hatia yenu
wenyewe ikumbukwe kwa ku-
yafunua makosa yenu na ku-
fanya dhambi zenu zione-
kane katika matendo yenu
yote. Kwa kuwa sasa mmeku-
mbukwa, mtachukuliwa kwa
nguvu.’*

**25** “Lakini siku yako imefi-
ka, ewe uliyejeruhiwa vibaya,
mkuu mwovu wa Israeli,[a] wa-
kati wa adhabu yako ya mwi-
sho. **26** Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi:
‘Kiondoe kilemba, na ulivue
taji.[b] Hili halitabaki kama lili-
vyo.[c] Mwinue aliye chini,[d] na
umshushe aliye juu.[e] **27** Ni-
taliharibu, nitaliharibu, ni-
taliharibu. Nalo halitakuwa la
mtu yeyote mpaka yule aliye
na haki ya kisheria atakapo-
kuja,[f] nami nitampa yeye.’[g]

**28** “Nawe, mwana wa bina-
damu, tabiri, ‘Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova anasema hivi
kuhusu Waamoni na kuhusu
matusi yao.’ Sema, ‘Upanga!
Upanga umechomolewa kwa
ajili ya kuchinja; umesugu-
liwa ili kunyafua na kuwaka-
waka kama radi. **29** Licha ya
maono ya uwongo na uagu-
zi* wa uwongo kuwahusu ni-
nyi, mtarundikwa juu ya wa-
liouawa,# watu waovu ambao
siku yao imefika, wakati wa
adhabu yao ya mwisho.
**30** Urudishe upanga katika
ala yake. Nitakuhukumia ma-
hali ulipoumbwa, katika nchi
uliyozaliwa. **31** Nitakumwa-
gia ghadhabu yangu. Nitaku-
pulizia moto wa hasira yangu,
nami nitakutia mikononi mwa
watu wakatili, mafundi wa
maangamizi.[h] **32** Utakuwa
kuni kwa ajili ya moto;[i] damu
yako mwenyewe itamwagwa
nchini, nawe hutakumbukwa
tena, kwa maana mimi mwe-
nyewe, Yehova, nimesema.’”

**22** Na neno la Yehova li-
kanijia tena likisema:
**2** “Nawe, mwana wa binada-
mu, je, uko tayari kulita-

SURA YA 21
a Yer 49:2; Eze 25:5; Amo 1:14
b 2Sa 5:9; 2Nya 26:9; 2Nya 32:2, 5; 2Nya 33:1, 14
c Yer 32:24; Yer 52:4
d 2Nya 36:11, 13; Eze 17:13
e 2Fa 25:6, 7

Safu ya 2
a 2Nya 36:11, 13; Yer 24:8; Yer 52:1, 2; Eze 17:19
b 2Fa 25:5-7; Yer 52:8, 11; Eze 12:12, 13
c Eze 21:13
d Zb 75:7; Da 4:17
e Da 4:37; Lu 21:24
f Mwa 49:10; Zb 89:3, 4; Zb 110:1; Isa 9:6; Isa 11:10; Lu 1:32, 33; Ufu 5:5
g Zb 2:6, 8; Da 7:13, 14; Lu 22:29
h Eze 25:5
i Yer 49:2, 3

**21:19** *Tnn., “mkono uwekwe.” **21:21, 23, 29** *Au “ubashiri.” **21:21** #Tnn., “terafimu.” **21:22** *Au “Ubashiri.” **21:23** #Yaani, wakaaji wa Yerusalemu. **21:24** *Tnn., “kwa mkono.”

**21:29** #Tnn., “juu ya shingo za waliouawa.”

ngazia hukumu* jiji lenye
hatia ya damu[a] na kulijuli-
sha mambo yake yote yana-
yochukiza?[b] **3** Nawe utase-
ma, ‘Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova anasema hivi: “Ewe
jiji linalomwaga damu[c] nda-
ni yake, ambalo wakati wake
unakuja,[d] linalotengeneza sa-
namu zinazochukiza* ili ku-
jichafua,[e] **4** umwagaji wako
wa damu umekufanya uwe na
hatia,[f] na sanamu zako zina-
zochukiza zimekufanya usi-
we safi.[g] Umeharakisha mwi-
sho wa siku zako, na mwisho
wa miaka yako umefika. Ndi-
yo sababu nitakufanya uwe
kitu cha kushutumiwa na ma-
taifa na kitu cha kudhihaki-
wa na nchi zote.[h] **5** Nchi zi-
lizo karibu nawe na zile zili-
zo mbali nawe zitakudhihaki,[i]
wewe ambaye jina lako si safi
na ambaye umejaa msukosu-
ko. **6** Tazama! Kila mkuu wa
Israeli aliye miongoni mwa-
ko anatumia mamlaka yake
kumwaga damu.[j] **7** Ndani
yako wanamdharau baba yao
na mama yao.[k] Wanampunja
mkaaji mgeni, na kumtesa ya-
tima na mjane.”’”[l]

**8** “‘Unapadharau mahali pa-
ngu patakatifu, nawe una-
zitia unajisi sabato zangu.[m]
**9** Ndani yako kuna wacho-
ngezi wanaokusudia kumwaga
damu.[n] Ndani yako wanakula
dhabihu milimani na kuende-
leza mwenendo mchafu nda-
ni yako.[o] **10** Ndani yako wa-
nakidharau kitanda cha
baba yao,*[p] nao wanamnaji-
si mwanamke asiye safi aliye
katika hedhi.[a] **11** Ndani yako
mwanamume mmoja anatenda
kwa njia inayochukiza na mke
wa jirani yake,[b] mwingine ana-
mnajisi binti mkwe wake mwe-
nyewe kwa mwenendo mcha-
fu,[c] na mwingine anamnajisi
dada yake, binti ya baba yake
mwenyewe.[d] **12** Ndani yako
wanapokea rushwa ili kumwa-
ga damu.[e] Unakopesha kwa
riba[f] au kwa faida,* nawe una-
chukua pesa kwa nguvu kuto-
ka kwa majirani zako.[g] Naam,
umenisahau kabisa,’ asema
Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova.

**13** “‘Tazama! Ninapiga ma-
kofi kwa kuwa nimechukizwa
na faida isiyo ya haki amba-
yo umepata na kwa sababu
ya matendo yako ya kumwa-
ga damu yaliyo ndani yako.
**14** Je, ujasiri* wako utadu-
mu na mikono yako itaendelea
kuwa imara katika siku nita-
kapokuchukulia hatua?[h] Mimi
mwenyewe, Yehova, nimese-
ma, nami nitachukua hatua.
**15** Nitakutawanya miongoni
mwa mataifa na kukutawa-
nya katika nchi hizo,[i] nami
nitakomesha uchafu wako.[j]
**16** Nawe utadharauliwa na
mataifa, na utalazimika kujua
kwamba mimi ni Yehova.’”[k]

**17** Na neno la Yehova lika-
nijia tena likisema: **18** “Mwa-
na wa binadamu, watu wa
nyumba ya Israeli wameku-
wa kama takataka isiyo na
thamani kwangu. Wote ni sha-
ba na bati na chuma na risasi
katika tanuru. Wamekuwa ta-
kataka ya fedha.[l]

**19** “Kwa hiyo, Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anasema

**SURA YA 22**
a 2Fa 21:16; Yer 2:34; Mt 23:37
b Eze 16:51
c Eze 24:6
d Eze 12:25
e 2Fa 21:11
f Mwa 9:6
g Law 26:30; Eze 23:37
h Kum 28:37; 1Fa 9:7; Zb 80:6; Eze 23:32; Da 9:16
i Zb 79:4
j Isa 1:23; Mik 3:1-3; Sef 3:3
k Kum 27:16
l Kut 22:21, 22; Zb 82:3; Isa 1:17
m Law 19:30
n Kut 23:1; Law 19:16
o Yer 13:27
p Law 18:7; Law 20:11

**Safu ya 2**
a Law 18:19; Law 20:18
b Law 18:20; Law 20:10; Yer 5:8
c Law 18:15
d Law 20:17
e Kut 23:8; Kum 27:25; Isa 1:23
f Kum 23:19
g Kut 22:25; Law 6:4, 5
h Eze 21:7
i Kum 4:27; Kum 28:25
j Isa 1:25; Eze 23:27
k Eze 6:13
l Met 17:3; Yer 6:28-30

**22:2** * Tnn., “je, utalihukumu, je, utalihukumu.” **22:3** * Huenda neno la Kiebrania linahusiana na neno “mavi,” nalo hutumiwa kuonyesha dharau. **22:10** * Tnn., “wanaufunua uchi wa baba yao.”

**22:12** * Au “kutoza riba ya juu sana.” **22:14** * Tnn., “moyo.”

hivi: ‘Kwa kuwa ninyi nyote
mmekuwa kama takataka isi-
yo na thamani,[a] ninawakusa-
nya pamoja ndani ya Yerusale-
mu. **20** Kama watu wanavyo-
kusanya fedha na shaba na
chuma na risasi na bati kati-
ka tanuru ili kuyapulizia moto
madini hayo na kuyayeyusha,
ndivyo nitakavyowakusanya
ninyi kwa hasira yangu na
kwa ghadhabu yangu, nami ni-
tawapuliza na kuwayeyusha.[b]
**21** Nitawakusanya na kuwa-
puliza kwa moto wa ghadhabu
yangu,[c] nanyi mtayeyushwa
ndani yake.[d] **22** Kama fedha
inavyoyeyushwa katika tanu-
ru, ndivyo mtakavyoyeyushwa
ndani yake; nanyi mtalazimi-
ka kujua kwamba mimi mwe-
nyewe, Yehova, nimewamwa-
gia ghadhabu yangu.’”

**23** Na neno la Yehova likanijia
tena likisema: **24** “Mwa-
na wa binadamu, iambie hivi
nchi hiyo: ‘Wewe ni nchi
ambayo haitasafishwa au ku-
nyeshewa mvua katika siku
ya ghadhabu. **25** Ndani yake
manabii wake wamepanga nja-
ma,[e] kama simba anaye-
nguruma akirarua mawindo.[f]
Wanawanyafua watu. Wana-
chukua hazina na vitu vyenye
thamani. Wamewafanya we-
ngi kuwa wajane ndani yake.
**26** Makuhani wake wamevu-
nja sheria yangu,[g] nao wanae-
ndelea kupatia unajisi maha-
li pangu patakatifu.[h] Hawato-
fautishi kati ya kitu kitakatifu
na cha kawaida,[i] hawawaju-
lishi watu kisicho safi na kili-
cho safi,[j] na wanakataa kushi-
ka sabato zangu, nami nime-
chafuliwa kati yao. **27** Wa-
kuu wake walio kati yake ni
kama mbwamwitu wanaora-
rua mawindo; wanamwaga
damu na kuua watu* ili wapa-
te faida isiyo ya haki.[a] **28** La-
kini manabii wake wamepiga
lipu matendo yao kwa kutu-
mia chokaa. Wanaona maono
ya uwongo na kufanya uagu-
zi* wa uwongo,[b] nao wanase-
ma: “Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova anasema hivi,” waka-
ti ambapo Yehova mwenyewe
hajasema. **29** Watu wa nchi
wamewapunja watu na kuwa-
nyang’anya vitu vyao,[c] wame-
watesa wenye uhitaji na ma-
skini, nao wamempunja mkaa-
ji mgeni na kumnyima haki.’

**30** “‘Nilikuwa nikitafuta
kati yao mtu ambaye angeu-
rekebisha ukuta wa mawe au
asimame mbele yangu kati-
ka shimo ukutani kwa ajili ya
nchi, ili nisiiangamize,[d] lakini
sikumpata yeyote. **31** Basi
nitawamwagia ghadhabu ya-
ngu na kuwaangamiza kabi-
sa kwa moto wa ghadhabu ya-
ngu. Nitawaletea madhara ya
njia yao juu ya kichwa chao
wenyewe,’ asema Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova.”

**23** Neno la Yehova lika-
nijia tena likisema:
**2** “Mwana wa binadamu, ku-
likuwa na wanawake wawili
waliokuwa mabinti za mama
mmoja.[e] **3** Wakawa maka-
haba huko Misri;[f] tangu
ujana wao walifanya ukaha-
ba. Huko matiti yao yali-
tomaswa, na vifua vyao vya
ubikira vilipapaswa-papaswa.
**4** Yule mkubwa aliitwa Oho-
la,* na dada yake Oholiba.#
Wakawa wangu nao wakazaa
wana na mabinti. Kuhusu ma-

**SURA YA 22**
a Zb 119:119; Met 25:4
b Eze 21:31
c Kum 4:24; Zb 21:9; Yer 21:12
d Zb 68:2
e Yer 5:31; Yer 6:13, 14
f Mik 3:5
g Yer 2:8; Omb 4:13; Mik 3:11
h Law 20:3; Law 22:2
i Law 10:10
j Law 11:46, 47

**Safu ya 2**
a Mik 3:1-3; Sef 3:3
b Isa 30:10; Yer 23:25; Omb 2:14; Eze 13:9, 10
c Isa 1:23; Isa 3:14; Yer 21:12; Mik 2:2
d Kut 32:11; Zb 106:23

**SURA YA 23**
e Yer 3:6, 7
f Law 17:7; Kum 29:16, 17; Yos 24:14; Eze 20:8

**22:27** *Au “nafsi.” **22:28** *Au “ubashiri.” **23:4** *Maana yake “Hema Lake.” #Maana yake “Hema Langu Limo Ndani Yake.”

jina yao, Ohola ni Samaria,[a]
na Oholiba ni Yerusalemu.

**5** “Ohola akaanza kufanya
ukahaba[b] alipokuwa wangu.
Aliwatamani kwa uchu wape-
nzi wake,[c] majirani zake
Waashuru.[d] **6** Walikuwa ma-
gavana waliovaa mavazi ya
bluu na watawala wasaidizi
—wote walikuwa vijana wa-
naovutia waliopanda farasi
wao. **7** Akaendelea kufanya
ukahaba na wana wote
bora wa Ashuru, naye akaji-
chafua[e] kwa sanamu zina-
zochukiza* za wale aliowa-
tamani kwa uchu. **8** Hakua-
cha ukahaba aliofanya huko
Misri, kwa maana walilala
naye alipokuwa kijana, nao
walipapasa-papasa kifua cha-
ke cha ubikira na kummwagia
uchu wao.*[f] **9** Basi nikamtia
mikononi mwa wapenzi wake,
wana wa Ashuru,[g] ambao ali-
watamani kwa uchu. **10** Wa-
liufunua uchi[h] wake na ku-
wakamata wanawe na mabi-
nti zake,[i] naye wakamuua kwa
upanga. Akawa na sifa mbaya
kati ya wanawake, nao waka-
tekeleza hukumu dhidi yake.

**11** “Dada yake Oholiba ali-
poona jambo hilo, akawa na
uchu mbaya zaidi, na ukahaba
wake ulikuwa mbaya kuliko wa
dada yake.[j] **12** Aliwatamani
kwa uchu majirani zake wana
wa Ashuru,[k] magavana na wa-
tawala wasaidizi waliovaa ma-
vazi ya kifahari na waliopa-
nda farasi—wote walikuwa vi-
jana wanaovutia. **13** Alipoji-
chafua, niliona kwamba wote
wawili walikuwa wamefuata
njia ileile.[a] **14** Lakini alizi-
disha matendo yake ya uka-
haba. Aliwaona wanaume wa-
liochongwa ukutani, sanamu
za Wakaldayo zilizochongwa
na kupakwa rangi nyekundu,
**15** wakiwa wamevaa mishipi
kiunoni, na vilemba vikubwa
kwenye vichwa vyao, nao wali-
kuwa na sura kama za mashu-
jaa, wote walifanana na Waba-
biloni, waliozaliwa katika nchi
ya Wakaldayo. **16** Akaanza
kuwatamani kwa uchu mara tu
alipowaona, naye akawatuma
wajumbe kwao huko Ukalda-
yo.[b] **17** Basi wana wa Babilo-
ni wakaendelea kuja kwenye
kitanda chake cha mapenzi,
nao wakamchafua kwa uchu
wao.* Baada ya kuchafuliwa
nao, akawaacha akiwa ame-
chukizwa.

**18** “Alipoendelea kufanya
ukahaba kwa ushupavu na
kufunua uchi wake,[c] nili-
mwacha nikiwa nimechuki-
zwa, kama nilivyomwacha
dada yake nikiwa nimechu-
kizwa.[d] **19** Naye akaendelea
kuzidisha matendo yake ya
ukahaba,[e] akizikumbuka siku
za ujana wake alipofanya uka-
haba nchini Misri.[f] **20** Aliwa-
tamani kwa uchu kama masu-
ria wa wanaume ambao kiu-
ngo chao cha kiume ni kama
cha punda na ambao viungo
vyao vya uzazi ni kama vya
farasi. **21** Ulitamani mwe-
nendo wako mchafu ulioku-
wa nao ulipokuwa kijana kule
Misri[g] walipopapasa-papasa
kifua chako, matiti ya ujana
wako.[h]

**22** “Kwa hiyo, ewe Oholi-
ba, Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi:

---

**23:7** * Huenda neno la Kiebrania linahusiana na neno “mavi,” nalo hutumiwa kuonyesha dharau. **23:8** * Au “kufanya naye uasherati.”

**23:17** * Au “kwa uasherati wao.”

---

**SURA YA 23**
a 1Fa 16:23, 24
b 1Fa 14:16; 1Fa 21:25, 26
c Ho 2:5
d 2Fa 15:19; 2Fa 17:3; Ho 5:13; Ho 7:11
e Ho 5:3
f Kut 32:1, 4; 1Fa 12:28, 29; 2Fa 10:29
g 2Fa 15:29; 1Nya 5:26
h Ho 2:10
i 2Fa 17:6; 2Fa 18:11
j Yer 3:6-8; Eze 16:46, 47
k 2Fa 16:7

**Safu ya 2**
a 2Fa 17:19
b Eze 16:29
c Yer 3:2; Eze 16:36, 37
d Zb 106:39, 40; Yer 6:8; Yer 12:8
e Eze 16:25
f Eze 20:7
g Yos 24:14
h Eze 23:3

‘Ninawachochea wale walio-
kupenda[a] ambao uliwaacha
ukiwa umechukizwa, nami ni-
tawaleta ili wakushambu-
lie kutoka kila upande,[b]
**23** wana wa Babiloni[c] na Wa-
kaldayo[d] wote, wanaume wa
Pekodi[e] na Shoa na Koa, pa-
moja na wana wote wa Ashu-
ru. Wote ni vijana wanao-
vutia, magavana na watawa-
la wasaidizi, mashujaa walio-
chaguliwa moja kwa moja,*
wote wakiwa wamepanda fa-
rasi. **24** Watakushambulia
kwa magari ya vita na magu-
rudumu yenye kelele pamoja
na umati mkubwa wa wana-
jeshi, pamoja na ngao kubwa
na ngao ndogo* na kofia. Wa-
tajipanga kukuzunguka, nami
nitawapa mamlaka ya kuhu-
kumu, nao lazima wakuhuku-
mu wapendavyo.[f] **25** Nitaku-
mwagia ghadhabu yangu, nao
watakutendea kwa hasira kali.
Watakata pua yako na masikio
yako, na watu wako walioba-
ki watauawa kwa upanga. Wa-
tawachukua wana na mabinti
zako, na watu wako wanaoba-
ki watateketezwa kabisa kwa
moto.[g] **26** Watakuvua mava-
zi yako[h] na kuchukua vito vya-
ko* maridadi.[i] **27** Nitauko-
mesha mwenendo wako mcha-
fu na ukahaba wako[j] ulioa-
nza nchini Misri.[k] Utaacha
kuwatazama, na hutaikumbu-
ka Misri tena.’

**28** “Kwa maana Bwana
Mwenye Enzi Kuu Yehova
anasema hivi: ‘Niko karibu
kukutia mikononi mwa wale
unaowachukia, wale ulio-
waacha ukiwa umechukizwa.[l]
**29** Watakutendea kwa chu-
ki na kuchukua kila kitu uli-
chofanyia kazi kwa jasho[a] nao
watakuacha ukiwa uchi, bila
chochote. Uchi unaoaibisha
wa uasherati wako na mwene-
ndo wako mchafu na ukahaba
wako utafunuliwa.[b] **30** Uta-
tendewa mambo hayo kwa sa-
babu uliyafuata mbio matai-
fa kama kahaba,[c] kwa sababu
ulijichafua kwa sanamu zao
zinazochukiza.[d] **31** Umei-
fuata njia ileile aliyoifuata
dada yako,[e] nami nitakiwe-
ka kikombe chake mkononi
mwako.’[f]

**32** “Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi:

‘Utakunywa kikombe kipa-
na na chenye kina cha
dada yako,[g]
Nawe utakuwa kitu cha ku-
chekwa na kudhihakiwa,
na kikombe hicho kina
mambo hayo kwa wingi.[h]
**33** Utalemewa na* ulevi na
huzuni,
Kikombe cha hofu na
ukiwa,
Kikombe cha dada yako,
Samaria.
**34** Utalazimika kukinywa na
kukimaliza kabisa[i] na ku-
viguguna vigae vyake
Kisha utayang’oa matiti
yako.
“Kwa maana mimi mwe-
nyewe nimesema,” ase-
ma Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova.’

**35** “Kwa hiyo Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anasema
hivi: ‘Kwa kuwa umenisahau
nawe umenipuuza kabisa,*[j]
utapata madhara ya mwene-

---

**23:23** *Tnn., “walioitwa.” **23:24** *Kwa kawaida ilibebwa na wapiga mishale. **23:26** *Au “mapambo yako.”

**23:33** *Au “Utajawa na.” **23:35** *Tnn., “umenitupa nyuma ya mgongo wako.”

---

SURA YA 23
*a* Eze 16:37; Hab 1:6
*b* Yer 6:22; Yer 12:9
*c* Eze 21:19
*d* 2Fa 24:2
*e* Yer 50:21
*f* Yer 39:5
*g* Eze 15:7; Eze 20:47
*h* Yer 13:22; Ufu 17:16
*i* Isa 3:18-23; Yer 4:30; Eze 16:39
*j* Isa 27:9; Eze 16:41; Eze 22:15
*k* Eze 23:3
*l* Yer 21:7

Safu ya 2
*a* Kum 28:49, 51
*b* Eze 16:36, 37; Eze 16:39
*c* Yer 2:18
*d* Zb 106:35, 36; Eze 6:9; Eze 23:7
*e* Yer 3:8; Eze 16:46, 47
*f* 2Fa 21:13; Yer 25:15; Da 9:12
*g* Isa 51:17
*h* Kum 28:37; 1Fa 9:7; Omb 2:15
*i* Zb 75:8
*j* 1Fa 14:9; Ne 9:26; Isa 17:10; Yer 2:32; Yer 13:25

ndo wako mchafu na matendo
yako ya ukahaba.'"
**36** Kisha Yehova akania-
mbia: "Mwana wa binadamu,
je, utatangaza hukumu dhidi
ya Ohola na Oholiba[a] na ku-
waonyesha waziwazi mazoea
yao yanayochukiza? **37** Wa-
mefanya uzinzi,*[b] na mikono
yao ina damu. Hawajafanya
uzinzi tu na sanamu zao zi-
nazochukiza, bali pia wame-
wateketeza# motoni wana wao
walionizalia, kama chakula
cha sanamu zao.[c] **38** Isito-
she, hili ndilo wamenifanyia:
Walipatia unajisi mahali pa-
ngu patakatifu siku hiyo, nao
wakazitia unajisi sabato za-
ngu. **39** Baada ya kuwachi-
nja wana wao kama dhabihu
kwa sanamu zao zinazochu-
kiza,[d] walikuja mahali pangu
patakatifu ili kupatia una-
jisi[e] siku hiyohiyo. Hivyo
ndivyo walivyofanya ndani
ya nyumba yangu mwenyewe.
**40** Hata walimtuma mjumbe
ili awaite wanaume waje ku-
toka mbali.[f] Walipokuwa wa-
kija, ulioga na kujipaka rangi
machoni na kujipamba kwa
mapambo.[g] **41** Nawe uka-
keti kwenye kochi la kifahari[h]
ambalo mbele yake kuna meza
iliyoandaliwa,[i] na juu yake uli-
weka uvumba wangu[j] na ma-
futa yangu.[k] **42** Sauti ya
umati wa watu waliostarehe
ilisikika huko, na miongoni
mwao kulikuwa na walevi wa-
lioletwa kutoka nyikani. Wa-
liwavisha wanawake bangili
kwenye mikono na mataji ma-
ridadi kwenye vichwa vyao.
**43** "Ndipo nikasema ku-
mhusu yule aliyechakazwa na
uzinzi: 'Sasa ataendelea kufa-
nya ukahaba wake.' **44** Basi
wakaendelea kuingia kwake,
kama mtu anavyoenda kwa
kahaba. Hivyo ndivyo wali-
vyoenda kwa Ohola na kwa
Oholiba, wanawake wenye
mwenendo mchafu. **45** La-
kini watu waadilifu watamhu-
kumu kwa hukumu ambayo
uzinzi[a] na umwagaji wa damu
unastahili;[b] kwa maana wao ni
wanawake wazinzi na mikono
yao ina damu.[c]
**46** "Kwa maana Bwana
Mwenye Enzi Kuu Yehova ana-
sema hivi: 'Jeshi litaletwa li-
washambulie na kuwafanya
kuwa kitu cha kutisha na kitu
cha kuporwa.[d] **47** Jeshi hilo
litawapiga mawe[e] na kuwaka-
takata kwa panga zao. Wata-
waua wana wao na mabinti
wao[f] na kuziteketeza nyumba
zao kwa moto.[g] **48** Nitako-
mesha mwenendo wako mcha-
fu nchini, na wanawake wote
watajifunza somo nao hawa-
taiga mwenendo wenu mcha-
fu.[h] **49** Watawaletea madha-
ra ya mwenendo wenu mchafu
na ya dhambi zenu kuhusiana
na sanamu zenu zinazochuki-
za; nanyi mtalazimika kujua
kwamba mimi ni Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova.'"[i]

**24** Neno la Yehova likani-
jia tena katika mwaka
wa tisa, mwezi wa kumi, siku
ya kumi ya mwezi huo, likise-
ma: **2** "Mwana wa binadamu,
andika tarehe hii,* siku hii-
hii ya leo. Mfalme wa Babilo-
ni ameanza kulishambulia Ye-
rusalemu siku hiihii ya leo.[j]
**3** Na useme methali* kuhusu
nyumba ya uasi, sema hivi ku-
wahusu:

---

**23:37** *Yaani, uzinzi wa kiroho. #Tnn., "wamewapitisha."

**24:2** *Tnn., "jina la siku." **24:3** *Au "istiari."

---

SURA YA 23
a Eze 23:4
b Ho 1:2; Yak 4:4
c Law 18:21; 2Fa 17:17, 18; Eze 16:36
d Yer 7:31
e Law 20:3
f Isa 57:9
g Yer 4:30
h Isa 57:7
i Isa 65:11
j Eze 8:10, 11
k Eze 16:17, 18

Safu ya 2
a Law 20:10
b Mwa 9:6; Eze 16:38
c 2Fa 24:3, 4; Zb 106:38; Eze 23:37
d Yer 15:4; Yer 25:9; Eze 16:40
e Law 20:2
f 2Nya 36:17
g 2Fa 25:9, 10; Yer 39:8
h 2Pe 2:6
i Eze 6:13

SURA YA 24
j 2Fa 25:1; Yer 39:1; Yer 52:4

"'Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova anasema hivi:

"Weka motoni chungu cha kupikia;* kiweke motoni
na utie maji ndani yake.[a]
4 Weka vipande vya nyama ndani yake,[b] kila kipande kizuri,
Paja na bega; kijaze kwa mifupa bora zaidi.
5 Chukua kondoo bora zaidi katika kundi,[c] na urundike kuni chini ya chungu kuzunguka pande zote.
Chemsha vipande hivyo, na upike mifupa iliyo ndani yake.'"

6 "Kwa hiyo Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova anasema hivi:

'Ole wake jiji la umwagaji wa damu,[d] chungu cha kupikia chenye kutu, ambacho kutu yake haijaondolewa!
Toeni nyama ndani yake, kipande kwa kipande;[e] msizipigie kura.
7 Kwa maana damu yake imo ndani yake;[f] aliimwaga juu ya mwamba ulio wazi.
Hakuimwaga ardhini, ili kuifunika kwa mavumbi.[g]
8 Ili kuchochea ghadhabu ya kulipiza kisasi,
Nimeiweka damu yake juu ya mwamba ulio wazi, unaong'aa
Ili isifunikwe.'[h]

9 "Kwa hiyo Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova anasema hivi:

'Ole wake jiji linalomwaga damu![i]
Nitarundika rundo kubwa la kuni.
10 Rundika kuni na uwashe moto,
Chemsha nyama kabisa, umwage mchuzi mzito, na uiache mifupa iungue.
11 Kiweke chungu kisicho na kitu kwenye makaa ili kiwe moto
Ili shaba yake iwe moto kabisa.
Uchafu wake utayeyuka ndani yake,[a] na kutu yake itateketezwa.
12 Ni jambo linalokatisha tamaa na kuchosha,
Kwa maana kutu yake nyingi haitatoka.[b]
Kitupeni motoni pamoja na kutu yake!'

13 "'Uchafu wako ulisaba-
bishwa na mwenendo wako
mchafu.[c] Nilijaribu kukusa-
fisha lakini hungeweza kuwa
safi kutokana na uchafu
wako. Hutakuwa safi mpaka
ghadhabu yangu dhidi yako
itakapotulia.[d] 14 Mimi mwe-
nyewe, Yehova, nimesema. Ita-
tendeka. Nitatenda bila kuji-
zuia, bila huruma, bila kughai-
ri.[e] Watakuhukumu kulingana
na njia zako na matendo yako,'
asema Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova."

15 Na neno la Yehova likanijia
tena likisema: 16 "Mwana
wa binadamu, kwa pigo moja
niko karibu kumwondoa mpe-
nzi wako kutoka kwako.[f] Hu-
paswi kuomboleza;* wala hu-
paswi kulia wala kutokwa na
machozi. 17 Lia kimyakimya
kwa maumivu, wala usifanye
desturi za kuwaombolezea

24:3 * Au "chungu cha kupikia chenye mdomo mpana."

24:16 * Au "kukipigapiga kifua chako."

SURA YA 24
a Eze 11:3
b Eze 11:7
c Yer 39:6
d 2Fa 21:16; Mik 7:2; Mt 23:35
e Eze 11:7, 9
f Yer 2:34
g Law 17:13; Kum 12:16
h 2Fa 24:3, 4
i Mt 23:37

Safu ya 2
a Yer 21:10; Yer 32:29; Eze 22:15
b Yer 5:3; Yer 6:29
c 2Nya 36:14; Eze 22:9
d Eze 5:12, 13; Eze 8:18
e Yer 13:14; Eze 5:11
f Eze 24:18, 21

waliokufa.[a] Jifunge kilemba
chako,[b] na uvae viatu vyako.[c]
Hupaswi kufunika masharubu
yako,*[d] na usile mkate uliole-
tewa na watu wengine."#[e]

18 Nami nikazungumza na
watu asubuhi, na mke wangu
akafa jioni. Basi asubuhi ni-
kafanya kama nilivyoamriwa.
19 Watu walikuwa wakiniu-
liza: "Je, hutatuambia jinsi
mambo haya unayofanya ya-
navyotuhusu?" 20 Nikawaji-
bu: "Neno la Yehova limenijia
likisema, 21 'Waambie watu
wa nyumba ya Israeli, "Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yehova
anasema hivi: 'Niko karibu ku-
patia unajisi mahali pangu pa-
takatifu,[f] chanzo cha fahari
yenu kubwa, kitu mnachoki-
penda sana na tamaa ya moyo
wenu.* Wana na mabinti wenu
mliowaacha watauawa kwa
upanga.[g] 22 Nanyi mtalazi-
mika kufanya kama nilivyo-
fanya. Hamtafunika masha-
rubu yenu, nanyi hamtaku-
la mkate mlioletewa na watu
wengine.[h] 23 Vilemba vye-
nu vitakuwa kwenye vichwa
vyenu na viatu vyenu kwenye
miguu yenu. Hamtaombole-
za wala kulia. Badala yake
mtaoza katika makosa yenu,[i]
na kila mmoja wenu atamlilia
mwenzake kwa maumivu.
24 Ezekieli amekuwa ishara
kwenu.[j] Mtatenda kama ali-
vyotenda. Jambo hilo litaka-
potukia, mtalazimika kujua
kwamba mimi ndiye Bwana
Mwenye Enzi Kuu Yehova.'"'"

25 "Nawe, mwana wa bina-
damu, siku nitakapoondoa
ngome yao kutoka kwao
—kitu maridadi kinachowale-
tea shangwe, kitu wanachoki-
penda sana, tamaa ya moyo
wao*—pamoja na wana wao
na mabinti wao,[a] 26 utajuli-
shwa jambo hilo na yule aliye-
ponyoka.[b] 27 Siku hiyo uta-
fungua kinywa chako na ku-
zungumza na yule aliyeponyo-
ka, nawe hutakuwa tena
bubu.[c] Utakuwa ishara kwao,
nao watalazimika kujua kwa-
mba mimi ni Yehova."

25 Neno la Yehova lika-
nijia tena likisema:
2 "Mwana wa binadamu, uele-
keze uso wako kwa Waa-
moni,[d] na utabiri dhidi yao.[e]
3 Unapaswa kusema hivi ku-
husu Waamoni, 'Sikieni neno
la Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova. Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi:
"Kwa sababu ulisema 'Aha!'
dhidi ya mahali pangu pata-
katifu wakati palipotiwa una-
jisi, na dhidi ya nchi ya Israe-
li ilipofanywa ukiwa, na dhidi
ya watu wa nyumba ya Yuda,
walipopelekwa uhamishoni,
4 kwa hiyo, ninakutia miko-
noni mwa Watu wa Mashariki
uwe mali yao. Watapiga kambi
zao* ndani yako na kusima-
misha mahema yao kati yako.
Watakula matunda yako, na
kunywa maziwa yako. 5 Ni-
talifanya jiji la Raba[f] liwe ma-
lisho ya ngamia, na nchi ya
Waamoni iwe mahali pa ku-
pumzika kwa ajili ya mifugo;
nanyi mtalazimika kujua kwa-
mba mimi ni Yehova."'"

6 "Kwa maana Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anase-
ma hivi: 'Kwa sababu ulipiga

SURA YA 24
a Yer 16:5
b Law 10:6
c 2Sa 15:30
d Mik 3:7
e Yer 16:7
f Zb 74:7; Zb 79:1; Yer 7:14; Omb 1:10; Omb 2:7; Eze 9:7
g 2Nya 36:17; Yer 6:11
h Eze 24:17
i Law 26:39; Eze 33:10
j Isa 8:18; Isa 20:3; Eze 4:3

Safu ya 2
a Kum 28:32; Yer 11:22
b Eze 33:21
c Eze 3:26; Eze 33:22

SURA YA 25
d Mwa 19:36, 38
e Yer 49:1; Amo 1:13; Sef 2:9
f 2Sa 12:26; Eze 21:20

**24:17** *Au "mdomo wako wa juu." #Tnn., "mkate wa wanadamu." **24:21** *Au "kitu ambacho nafsi yenu inakihurumia."

**24:25** *Au "nafsi zao." **25:4** *Au "kambi zao zenye ukuta."

makofi[a] na kupiga miguu yako
chini nawe ukashangilia kwa
dharau kubwa dhidi ya nchi
ya Israeli,[b] **7** kwa hiyo nitau-
nyoosha mkono wangu dhidi
yako ili nikutie mikononi mwa
mataifa uwe kitu cha kupo-
rwa. Nitakukatilia mbali kuto-
ka kati ya mataifa na kukuha-
ribu kutoka katika nchi hizi.[c]
Nitakuangamiza, nawe utala-
zimika kujua kwamba mimi ni
Yehova.’

**8** “Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova anasema hivi: ‘Kwa sa-
babu watu wa Moabu[d] na Sei-
ri[e] wamesema, “Tazama! Nyu-
mba ya Yuda ni kama matai-
fa mengine yote,” **9** ninaua-
cha wazi mpaka* wa Moabu
kwenye majiji yake ya mpa-
kani, uzuri wa# nchi yake,
Beth-yeshimothi, Baal-meoni,
hadi Kiriathaimu.[f] **10** Nitai-
toa pamoja na Waamoni kuwa
mali ya watu wa Mashariki,[g] ili
Waamoni wasikumbukwe kati
ya mataifa.[h] **11** Nami nitate-
keleza hukumu katika Moabu,[i]
nao watalazimika kujua kwa-
mba mimi ni Yehova.’

**12** “Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi:
‘Nchi ya Edomu imelipiza ki-
sasi dhidi ya nyumba ya
Yuda nayo imepata hatia ku-
bwa kwa kulipiza kisasi dhi-
di yake;[j] **13** kwa hiyo Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yeho-
va anasema hivi: “Pia nitau-
nyoosha mkono wangu dhidi
ya Edomu na kuwaangamiza
wanadamu na wanyama wa-
liomo, nami nitaifanya kuwa
ukiwa.[k] Kuanzia Temani
mpaka Dedani, watauawa kwa
upanga.[l] **14** ‘Nitalipiza kisa-
si dhidi ya Edomu kwa mko-
no wa watu wangu Waisraeli.[a]
Watawaletea watu wa Edomu
hasira yangu na ghadhabu ya-
ngu, ili wapatwe na kisasi cha-
ngu mwenyewe,’[b] asema Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yehova.”’

**15** “Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi:
‘Kwa sababu ya chuki yao isi-
yo na mwisho, Wafilisti wame-
jaribu kwa nia ovu* kulipiza
kisasi na kuleta maangamizi.[c]
**16** Kwa hiyo Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anase-
ma hivi: “Ninaunyoosha mko-
no wangu dhidi ya Wafilisti,[d]
nami nitawakatilia mbali Wa-
kerethi[e] na kuwaangamiza wa-
kaaji wanaobaki wa pwani ya
bahari.[f] **17** Nitatekeleza ma-
tendo makubwa ya kisasi dhi-
di yao kwa adhabu kali, nao
watalazimika kujua kwamba
mimi ni Yehova nitakapoleta
kisasi changu dhidi yao.”’”

**26** Katika mwaka wa 11,
siku ya kwanza ya mwe-
zi, neno la Yehova lilinijia li-
kisema: **2** “Mwana wa bina-
damu, kwa sababu Tiro
amesema kuhusu Yerusale-
mu,[g] ‘Aha! Lango la mataifa li-
mevunjwa![h] Kila kitu kitaku-
ja kwangu, nami nitakuwa
tajiri kwa sababu ameanga-
mizwa’; **3** kwa hiyo Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yeho-
va anasema hivi: ‘Niko dhidi
yako, Ee Tiro, nami nitayai-
nua mataifa mengi dhidi yako,
kama vile bahari inavyoinua
mawimbi yake. **4** Watazihar-
ibu kuta za Tiro na kuibo-
moa minara yake,[i] nami nita-
kwangua udongo na kumfanya
awe mwamba ulio wazi, unao-
ng’aa. **5** Atakuwa uwanja wa

---

**25:9** * Au “mteremko.” # Au “pambo la.”

**25:15** * Au “kwa dharau iliyo katika nafsi yao.”

SURA YA 25
a Omb 2:15
b Sef 2:8
c Yer 49:2, Amo 1:14
d Isa 15:1, Yer 48:1, Amo 2:1
e Kum 2:4
f Hes 32:37, 38, Yos 13:15, 19
g Eze 25:4
h Eze 21:28, 32
i Yer 48:1
j 2Nya 28:17, Zb 137:7, Omb 4:22, Amo 1:11, Oba 10
k Mal 1:4
l Yer 49:7, 8

Safu ya 2
a Isa 11:14, Isa 63:1
b Nah 1:2
c 2Nya 28:18, Isa 9:11, 12, Isa 14:29, Yer 47:1, Yoe 3:4-6, Amo 1:6
d Yer 25:17, 20, Sef 2:4
e Sef 2:5
f Yer 47:4

SURA YA 26
g Yoe 3:4-6, Amo 1:9
h Omb 1:1
i Isa 23:11, Amo 1:10, Zek 9:4

kukaushia nyavu za kukoko-
twa katikati ya bahari.’[a]
“‘Kwa maana mimi mwenye-
we nimesema,’ asema Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yeho-
va, ‘naye ataporwa na matai-
fa. **6** Na vijiji vyake* vilivyo
mashambani vitachinjwa kwa
upanga, na watu watalazimi-
ka kujua kwamba mimi ni Ye-
hova.’
**7** “Kwa maana Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anasema
hivi: ‘Ninamleta Mfalme Ne-
bukadneza* wa Babiloni dhi-
di ya Tiro kutoka kaskazi-
ni;[b] yeye ni mfalme wa wa-
falme,[c] akiwa na farasi,[d]
magari ya vita,[e] wapanda fa-
rasi, na jeshi lenye wanajeshi#
wengi. **8** Ataviangamiza kwa
upanga vijiji vyako vilivyo ma-
shambani, naye atajenga uku-
ta wa kuzingira na kujenga
dhidi yako boma la kuzingira
na kuinua ngao kubwa dhidi
yako. **9** Ataponda kuta zako
kwa mtambo wake wa kubo-
molea,* na kubomoa minara
yako kwa mashoka yake.#
**10** Farasi wake watakuwa we-
ngi sana hivi kwamba wataku-
funika kwa mavumbi, na sauti
ya wapanda farasi, maguruduu-
mu, na magari ya vita itafanya
kuta zako zitikisike anapoi-
ngia kwenye malango yako,
kama wanaume wanaovamia
jiji lenye kuta zilizobomole-
wa. **11** Kwato za farasi wake
zitakanyaga-kanyaga baraba-
ra zako zote;[f] atawaua watu
wako kwa upanga, na nguzo
zako kubwa zitaporomo-
ka ardhini. **12** Wataiba mali
zako, watapora bidhaa zako,[a]
watabomoa kuta zako, na ku-
bomoa nyumba zako nzuri; ki-
sha watayatupa mawe yako na
mbao zako na udongo wako
katika maji.’
**13** “‘Nitakomesha kelele za
nyimbo zako, na sauti ya vi-
nubi vyako haitasikika tena.[b]
**14** Nami nitakufanya uwe
jiwe lililo wazi, linalong’aa,
nawe utakuwa uwanja wa ku-
kaushia nyavu za kukokotwa.[c]
Hutajengwa tena kamwe, kwa
maana mimi mwenyewe, Yeho-
va, nimesema,’ asema Bwana
Mwenye Enzi Kuu Yehova.
**15** “Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anamwambia Tiro
hivi: ‘Je, visiwa havitateteme-
ka vitakaposikia sauti ya kua-
nguka kwako, wanaokaribia
kufa* watakapokuwa wakilia
kwa maumivu makali, na uchi-
njaji utakapokuwa ukiendelea
ndani yako?[d] **16** Wakuu wote
wa bahari hakika watashuka
kutoka kwenye viti vyao vya
ufalme na kuvua kanzu zao*
na mavazi yao yaliyotarizi-
wa, nao wataanza# kuteteme-
ka. Wataketi chini na kuende-
lea kutetemeka na kukuanga-
lia kwa mshangao.[e] **17** Nao
watakuimbia wimbo wa huzu-
ni*[f] na kukuambia:

“Jinsi ulivyoangamia,[g]
wewe uliyekuwa na wa-
kaaji kutoka baharini, jiji
lililosifiwa;
Wewe na wakaaji wako mli-
kuwa wenye nguvu baha-
rini,[h]
Ukieneza hofu kwa wakaa-
ji wote wa dunia!

SURA YA 26
a Eze 27:32
b Yer 25:9 Eze 29:18
c Da 2:37
d Hab 1:8
e Yer 4:13
f Isa 5:28 Hab 1:8

Safu ya 2
a Eze 27:32, 33 Eze 28:5, 18 Zek 9:3
b Isa 23:16
c Eze 26:4, 5
d Eze 27:28
e Eze 27:35 Eze 32:10
f Eze 27:32
g Amo 1:9, 10
h Eze 28:2

**26:6** *Tnn., “mabinti zake.” **26:7** *Tnn., “Nebukadreza,” njia nyingine ya kuandika jina hili. #Tnn., “watu.” **26:9** *Au “mtambo wake wa kushambulia.” #Au “panga zake.”

**26:15** *Tnn., “waliouawa.” **26:16** *Au “majoho yasiyo na mikono.” #Tnn., “watavikwa.” **26:17** *Au “wimbo wa maombolezo.”

**18** Visiwa vitatetemeka siku
utakapoanguka,
Visiwa vya bahari vitaku-
wa na wasiwasi utaka-
poondoka.”’[a]

**19** “Kwa maana Bwana
Mwenye Enzi Kuu Yehova ana-
sema hivi: ‘Nitakapokufanya
ukiwa kama majiji yasiyokali-
wa, nitakapokulemea kwa ma-
wimbi makubwa nawe ufuni-
kwe kwa maji mengi,[b] **20** ni-
takushusha wewe pamoja na
wale wanaoshuka shimoni,*
kwa watu wa zamani za kale;
nitakufanya ukae mahali pa
chini zaidi, kama mahali pa za-
mani palipoachwa ukiwa, pa-
moja na wale wanaoshuka shi-
moni,[c] ili usikaliwe. Kisha ni-
taitukuza# nchi ya walio hai.

**21** “‘Nitakuletea hofu ya
ghafla, nawe hutakuwapo
tena.[d] Watakutafuta, laki-
ni hutapatikana tena kamwe,’
asema Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova.”

**27** Neno la Yehova li-
kanijia tena likisema:
**2** “Nawe, mwana wa binada-
mu, mwimbie Tiro wimbo
wa huzuni,*[e] **3** nawe umwa-
mbie Tiro,

‘Wewe unayekaa katika
malango ya bahari,
Mfanyabiashara wa matai-
fa ya visiwa vingi,
Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova anasema hivi:
“Ee Tiro, wewe mwenyewe
umesema, ‘Nina urembo
mkamilifu.’[f]

**4** Maeneo yako yamo katika-
ti ya bahari,
Na wajenzi wako wameu-
kamilisha urembo wako.

**26:20** *Au “kaburini.” #Au “nitaipa-
mba.” **27:2** *Au “wimbo wa maombo-
lezo.”

**5** Walitengeneza mbao zako
zote kutokana na mibe-
roshi ya Seniri,[a]
Nao waliuchukua mwerezi
kutoka Lebanoni ili ku-
kutengenezea mlingoti.

**6** Walitengeneza makasia
yako kutokana na mialo-
ni ya Bashani,
Na omo yako ilitengene-
zwa kwa mvinje na kupa-
mbwa ndani kwa pembe
za tembo kutoka visiwa
vya Kitimu.[b]

**7** Kitani chenye rangi mba-
limbali kutoka Misri ndi-
cho kilichokuwa tanga
lako,
Na sitaha yako ilifunikwa
kwa nyuzi za bluu na
sufu ya zambarau kuto-
ka visiwa vya Elisha.[c]

**8** Wakaaji wa Sidoni na
Arvadi[d] walikuwa wapiga
makasia wako.
Watu wako mwenyewe we-
nye ustadi, Ee Tiro, wali-
kuwa mabaharia wako.[e]

**9** Wanaume wa Gebali[f] we-
nye uzoefu* na ustadi
waliziba nyufa zako kwa
kalafati.[g]
Meli zote za baharini na
wanamaji wake walikuja
kwako kubadilishana bi-
dhaa.

**10** Wanaume wa Uajemi,
Ludi, na Putu[h] walikuwa
katika jeshi lako, wanau-
me wako wa vita.
Walitundika ngao na kofia
zao ndani yako, nao wali-
kuletea fahari.

**11** Wanaume wa Arvadi kati-
ka jeshi lako walisimama
juu ya kuta zako pande
zote,

**27:9** *Tnn., “wanaume wazee.”

SURA YA 26
a Isa 23:5
b Eze 27:34
c Eze 28:8
d Eze 27:36

SURA YA 27
e Eze 26:17
f Isa 23:9
Eze 28:2, 12

Safu ya 2
a Kum 3:8, 9
1Nya 5:23
b Mwa 10:2, 4
c Mwa 10:2, 4
d Mwa 10:15, 18
e 1Fa 9:27
f Yos 13:2, 5
g Eze 27:27
h Mwa 10:6
Yer 46:9

Na wanaume jasiri walili-
nda minara yako.
Walitundika ngao zao
za mviringo kuzunguka
kuta zako
Nao wakaukamilisha
urembo wako.

12 “‘“Watu wa Tarshishi[a]
walifanya biashara nawe kwa
sababu ya utajiri wako mwi-
ngi.[b] Walibadilisha fedha, chu-
ma, bati, na risasi kwa ajili
ya bidhaa zako.[c] 13 Watu wa
Yavani, Tubali,[d] na Mesheki[e]
walifanya nawe biashara, wa-
kibadilisha watumwa[f] na vitu
vya shaba kwa ajili ya bidhaa
zako. 14 Watu wa nyumba
ya Togarma[g] walibadilisha fa-
rasi na farasi wa vita na nyu-
mbu kwa ajili ya bidhaa zako.
15 Watu wa Dedani[h] walifa-
nya nawe biashara; uliwaaji-
ri wafanyabiashara kwenye
visiwa vingi; walitoa pembe
za tembo[i] na mbao za mpingo
kama ushuru wako. 16 Watu
wa Edomu walifanya biashara
nawe kwa sababu ya wingi wa
bidhaa zako. Walitoa feruzi,
sufu ya zambarau, vitambaa
vyenye rangi mbalimbali vi-
livyotariziwa, vitambaa bora,
marijani, na zabarijadi ili ku-
badilishana na bidhaa zako.

17 “‘“Watu wa Yuda na wa
nchi ya Israeli walifanya nawe
biashara, wakitoa ngano ya
Minithi,[j] vyakula bora, asali,[k]
mafuta, na zeri[l] ili kubadili-
shana na bidhaa zako.[m]

18 “‘“Watu wa Damasko[n] wa-
lifanya nawe biashara kwa sa-
babu ya wingi wa bidhaa zako
na utajiri wako wote, wakiba-
dilishana divai ya Helboni na
sufu ya Zahari.* 19 Watu wa
Vedani na Yavani kutoka
Uzali walitoa chuma kilicho-
fuliwa, kida,* na kane# ili ku-
badilishana na bidhaa zako.
20 Watu wa Dedani[a] walifa-
nya nawe biashara kwa kuku-
pa matandiko ya farasi.*
21 Uliwaajiri Waarabu na wa-
kuu wote wa Kedari,[b] walio-
kuwa wafanyabiashara wa wa-
nakondoo na kondoo dume na
mbuzi.[c] 22 Wafanyabiashara
wa Sheba na Raama[d] waliba-
dilishana nawe bidhaa; wali-
toa kila aina ya manukato
bora, mawe yenye thamani,
na dhahabu, ili kubadilishana
na bidhaa zako.[e] 23 Watu wa
Harani,[f] Kane, Edeni,[g] wafa-
nyabiashara wa Sheba,[h] Asihu-
ru,[i] na Kilmadi walibadilishana
nawe bidhaa. 24 Katika soko
lako walibadilishana nawe ma-
vazi maridadi, majoho yaliyo-
tengenezwa kwa kitambaa cha
bluu na vitambaa vyenye ra-
ngi mbalimbali vilivyotariziwa,
na mazulia ya rangi mbalimba-
li, yote yakiwa yamefungwa ka-
bisa kwa kamba.

25 Meli za Tarshishi[j] zilisafi-
risha bidhaa zako katika
misafara,
Hivi kwamba ukajaa na ku-
lemewa na mzigo* kati-
kati ya bahari kuu.
26 Wapiga makasia wako wa-
mekuleta katika bahari
kuu;
Upepo wa mashariki ume-
kuvunjavunja katikati ya
bahari kuu.
27 Utajiri wako, bidhaa
zako, mali zako,

---

**27:18** *Au “sufu ya rangi nyekundu na kijivu.”

**27:19** *Mti wa jamii ya mdalasini. #Utete wenye harufu nzuri. **27:20** *Au “matandiko yaliyotengenezwa kwa vitambaa vilivyofumwa.” **27:25** *Au labda, “na utukufu.”

---

**SURA YA 27**
a Mwa 10:2, 4; Yon 1:3
b 2Nya 9:21
c Yer 10:9
d Isa 66:19
e Mwa 10:2
f Yoe 3:6
g Mwa 10:2, 3; Eze 38:6
h Mwa 10:7
i 1Fa 10:22
j Amu 11:12, 33
k Mwa 43:11
l Yer 8:22
m 1Fa 5:9; Ezr 3:7; Mdo 12:20
n Isa 7:8

**Safu ya 2**
a Mwa 25:3
b Mwa 25:13
c 2Nya 17:11; Isa 60:7
d Mwa 10:7
e 1Fa 10:1, 2; Isa 60:6
f Mwa 11:31
g 2Fa 19:12; Amo 1:5
h Mwa 25:3; Ayu 6:19
i Mwa 10:22
j 1Fa 10:22; Isa 23:14

wanamaji wako, na mabaharia wako,
Wale wanaoziba nyufa zako kwa kalafati, wale wanaofanya biashara ya kubadilishana bidhaa zako,[a] na wanaume wote wa vita[b]
—Umati wote ulio* ndani yako—
Wote watazama katikati ya bahari kuu siku utakayoanguka.[c]
**28** Mabaharia wako watakapolia kwa sauti, maeneo ya pwani yatatetemeka.
**29** Wapiga makasia wote, wanamaji, na mabaharia
Watashuka kutoka kwenye meli zao na kusimama kwenye nchi kavu.
**30** Watapaza sauti zao na kukulilia kwa uchungu[d]
Huku wakijirushia mavumbi vichwani na kugaagaa kwenye majivu.
**31** Watajitia upara na kuvaa nguo za magunia;
Watakulilia kwa uchungu* na kukuombolezea sana.
**32** Katika maombolezo yao watakuimbia wimbo wa huzuni na kukuombolezea wakisema:
'Ni nani aliye kama Tiro, ambaye sasa amenyamazishwa katikati ya bahari?[e]
**33** Bidhaa zako zilipofika kutoka kwenye bahari kuu, uliyashibisha mataifa mengi.[f]
Utajiri wako mwingi na bidhaa zako ziliwatajirisha wafalme wa dunia.[g]
**34** Sasa umevunjwavunjwa katika bahari kuu, katika vilindi vya bahari,[a]
Na bidhaa zako zote na watu wako wamezama pamoja nawe.[b]
**35** Wakaaji wote wa visiwani watakutazama kwa mshangao,[c]
Nao wafalme wao watatetemeka kwa hofu[d]—nyuso zao zitakuwa na wasiwasi.
**36** Wafanyabiashara miongoni mwa mataifa watapiga mluzi kwa sababu ya yale yatakayokupata.
Mwisho wako utafika ghafla nao utakuwa mbaya sana,
Nawe hutakuwapo tena kamwe.'"'"[e]

**28** Neno la Yehova likanijia tena likisema:
**2** "Mwana wa binadamu, mwambie kiongozi wa Tiro, 'Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova anasema hivi:
"Kwa sababu moyo wako umekuwa na majivuno,[f] unaendelea kusema, 'Mimi ni mungu.
Ninaketi kwenye kiti cha ufalme cha mungu katikati ya bahari.'[g]
Lakini wewe ni mwanadamu tu, wewe si mungu,
Ingawa moyoni mwako unahisi kwamba wewe ni mungu.
**3** Tazama! Una hekima kuliko Danieli.[h]
Hujafichwa siri yoyote.
**4** Umejitajirisha kwa hekima yako na utambuzi wako,
Nawe unaendelea kukusanya dhahabu na fedha katika hazina zako.[i]

27:27 *Tnn., "Kutaniko lolote lililo."
27:31 *Au "kwa uchungu wa nafsi."

SURA YA 27
a Eze 27:8, 9
b Eze 27:10, 11
c Eze 26:14
d Isa 23:1; Eze 26:17
e Eze 26:5
f Eze 27:14, 16
g Zek 9:3

Safu ya 2
a Eze 26:19
b Eze 27:27
c Eze 26:15
d Eze 28:17
e Zb 37:10

SURA YA 28
f Eze 28:5
g Eze 27:4
h Da 2:48
i Zek 9:3

5 Ustadi wako katika biashara ulikuletea utajiri mwingi,[a]
Nao moyo wako ukawa na majivuno kwa sababu ya utajiri wako."'

6 "'Kwa hiyo Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anase-
ma hivi:

"Kwa sababu katika moyo wako unahisi wewe ni mungu,
7 Ninawaleta wageni wakushambulie, walio wakatili zaidi kati ya mataifa,[b]
Nao watachomoa panga zao na kuuharibu uzuri wa hekima yako
Na kuitia unajisi fahari yako yenye utukufu.[c]
8 Watakushusha shimoni,*
Nawe utakufa kifo cha kikatili katikati ya bahari kuu.[d]
9 Je, bado utamwambia yule anayekuua, 'Mimi ni mungu?'
Utakuwa mwanadamu tu, wala si mungu, mikononi mwa wale wanaokutia unajisi."'
10 "'Kwa mkono wa wageni, utakufa kifo cha watu ambao hawajatahiriwa,
Kwa maana mimi mwenyewe nimesema,' asema Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova."

11 Na neno la Yehova likanijia
tena likisema: 12 "Mwana
wa binadamu, mwimbie mfalme wa Tiro wimbo wa huzuni,* nawe umwambie, 'Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova anasema hivi:

"Ulikuwa mfano wa ukamilifu,*
Ulijaa hekima[a] nawe ulikuwa na urembo mkamilifu.[b]
13 Ulikuwa katika Edeni, bustani ya Mungu.
Ulipambwa kwa kila jiwe lenye thamani
—Zabarijadi, topazi, na yaspi;
krisolito, shohamu, na yashefi; yakuti, feruzi,[c] na zumaridi;
Na vifuko na vishikizi vyake vilikuwa vya dhahabu.
Vilitayarishwa siku uliyoumbwa.
14 Nilikuweka kuwa kerubi anayefunika aliyetiwa mafuta.
Ulikuwa kwenye mlima mtakatifu wa Mungu,[d] nawe ulitembea-tembea kati ya mawe yenye moto.
15 Hukuwa na kosa katika njia zako tangu siku uliyoumbwa
Mpaka uovu* ulipopatikana ndani yako.[e]
16 Kwa sababu ya biashara zako nyingi,[f]
Ulijaa ukatili, nawe ukaanza kutenda dhambi.[g]
Basi nitakufukuza kutoka kwenye mlima wa Mungu kama kitu kilicho najisi na kukuangamiza,[h]
Mbali kutoka kwenye mawe ya moto, ewe kerubi unayefunika.
17 Moyo wako ulikuwa na

28:8 *Au "kaburini." 28:12 *Au "wimbo wa maombolezo."

28:12 *Tnn., "Ulikuwa ukifunga kielelezo kwa muhuri." 28:15 *Au "ukosefu wa uadilifu."

SURA YA 28
a Isa 23:1, 3; Eze 27:12
b Eze 30:10, 11
c Isa 23:9
d Eze 27:26

Safu ya 2
a Eze 28:3
b Eze 27:3
c Eze 27:16
d Isa 14:13
e Yoe 3:4; Amo 1:9
f 1Fa 10:11; 2Nya 9:21; Eze 27:12
g Yoe 3:6
h Isa 23:9; Yer 25:17, 22; Yer 47:4; Yoe 3:8

majivuno kwa sababu ya
urembo wako.[a]
Uliipotosha hekima yako
kwa sababu ya fahari
yako yenye utukufu.[b]
Nitakutupa chini duniani.[c]
Nitakufanya uwe kitu cha
kutazamwa na wafalme.
**18** Kwa sababu ya hatia yako
kubwa na ukosefu wako
wa unyoofu katika bia-
shara, umepatia unajisi
mahali pako patakatifu.
Nitatokeza moto katikati
yako, nao utakuteketeza
kabisa.[d]
Nitakufanya uwe majivu
juu ya dunia mbele ya
wote wanaokutazama.
**19** Wale wote waliokujua kati
ya mataifa watakutaza-
ma kwa mshangao.[e]
Mwisho wako utafika gha-
fla nao utakuwa mbaya
sana,
Hutakuwapo tena
kamwe.”’”[f]

**20** Na neno la Yehova lika-
nijia tena likisema: **21** “Mwa-
na wa binadamu, uelekeze
uso wako Sidoni,[g] nawe utabi-
ri dhidi yake. **22** Nawe utase-
ma, ‘Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova anasema hivi:

“Niko dhidi yako, Ee Sido-
ni, nami nitatukuzwa ka-
tikati yako;
Na watu watalazimika ku-
jua kwamba mimi ni Ye-
hova nitakapotekeleza
hukumu dhidi yake na
kutakaswa ndani yake.
**23** Nitapeleka ugonjwa hatari
humo na damu itatiririka
kwenye barabara zake.
Waliouawa wataanguka ka-
tikati yake upanga uta-
kapokuja kumshambulia
kutoka kila upande;
Nao watalazimika kujua
kwamba mimi ni
Yehova.[a]

**24** “‘“Na watu wa nyumba
ya Israeli hawatazungukwa
tena na michongoma inayo-
dhuru na miiba mikali,[b] wale
wanaowadhihaki; na watu wa-
talazimika kujua kwamba
mimi ni Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova.”’

**25** “‘Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi: “Ni-
takapowakusanya tena watu
wa nyumba ya Israeli kuto-
ka miongoni mwa mataifa wa-
likotawanywa,[c] nitatakaswa
kati yao machoni pa matai-
fa.[d] Nao watakaa katika
nchi yao[e] niliyompa mtumishi
wangu Yakobo.[f] **26** Wataishi
huko kwa usalama[g] na wataje-
nga nyumba na kupanda ma-
shamba ya mizabibu[h] na wata-
kaa kwa usalama nitakapote-
keleza hukumu dhidi ya wote
wanaowazunguka ambao wa-
nawadhihaki;[i] nao watalazimi-
ka kujua kwamba mimi ni Ye-
hova Mungu wao.”’”

**29** Katika mwaka wa kumi,
mwezi wa kumi, siku
ya 12 ya mwezi huo, neno
la Yehova lilinijia likisema:
**2** “Mwana wa binadamu, uele-
keze uso wako kwa Farao mfal-
me wa Misri, na utabiri dhidi
yake na dhidi ya nchi yote ya
Misri.[j] **3** Sema maneno haya:
‘Bwana Mwenye Enzi Kuu Ye-
hova anasema hivi:

“Niko dhidi yako, Farao
mfalme wa Misri,[k]
Mnyama mkubwa sana wa
baharini anayelala kati

SURA YA 28
*a* Eze 27:3
*b* Isa 14:14
*c* Isa 14:15
*d* Amo 1:9, 10
*e* Eze 27:35
*f* Eze 27:36
*g* Isa 23:4; Yer 25:17, 22; Eze 32:30

Safu ya 2
*a* Eze 26:6
*b* Hes 33:55; Yos 23:12, 13
*c* Kum 30:3; Isa 11:12; Yer 30:18; Ho 1:11
*d* Isa 5:16
*e* Yer 23:8
*f* Mwa 28:13
*g* Isa 32:18; Yer 23:6; Ho 2:18
*h* Isa 65:21, 22; Yer 31:5; Amo 9:14
*i* Yer 30:16

SURA YA 29
*j* Yer 25:17, 19; Yer 43:10, 11; Eze 31:2
*k* Yer 46:25; Eze 31:18

ya vijito vya mto wake
Nile,*[a]
Ambaye amesema, ‘Mto
wangu Nile ni wangu.
Niliutengeneza kwa ajili
yangu.’[b]
4 Lakini nitatia kulabu katika mataya yako na kufanya samaki wa mto
wako Nile washikamane
na magamba yako.
Nitakutoa katika mto wako
Nile pamoja na samaki
wa mto wako Nile wanaoshikamana na magamba
yako.
5 Nitakuacha jangwani,
wewe na samaki wote
wa mto wako Nile.
Utaanguka uwanjani,
nawe hutakusanywa
wala kuokotwa.[c]
Nitakufanya uwe chakula
cha wanyama wa mwituni wa dunia na ndege wa
angani.[d]
6 Ndipo wakaaji wote wa
Misri watalazimika kujua
kwamba mimi ni Yehova,
Kwa sababu kwa watu wa
nyumba ya Israeli walikuwa kama unyasi* tu,
hawakuwategemeza.[e]
7 Walipokushika mkono, ulipondwa,
Nawe ukafanya wavunjike
bega.
Walipojitegemeza kwako,
ulivunjika,
Nawe ukafanya miguu yao
ipepesuke.”*[f]

8 “‘Kwa hiyo Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova ana-
sema hivi: “Ninaleta upanga ukushambulie,[a] nami nitamwangamiza mwanadamu na mnyama kutoka ndani yako.
9 Nchi ya Misri itakuwa ukiwa na mahali palipoharibiwa;[b] nao watalazimika kujua kwamba mimi ni Yehova, kwa maana umesema,* ‘Mto Nile ni wangu; mimi ndiye niliyeutengeneza.’[c]
10 Basi niko dhidi yako na dhidi ya mto wako Nile, nami nitaifanya nchi ya Misri iwe mahali palipoharibiwa na palipokauka, mahame na ukiwa,[d] kutoka Migdoli[e] hadi Siene[f] hadi kwenye mpaka wa Ethiopia.
11 Hakuna mwanadamu wala mnyama wa kufugwa atakayepitia humo kwa miguu,[g] nayo haitakaliwa kwa miaka 40.
12 Nitaifanya nchi ya Misri iwe nchi yenye ukiwa kuliko nchi zote, na majiji yake yatakuwa majiji yenye ukiwa kuliko majiji yote kwa miaka 40;[h] nami nitawatawanya Wamisri miongoni mwa mataifa na kuwatawanya katika nchi mbalimbali.”[i]

13 “‘Kwa maana Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova anasema hivi: “Baada ya miaka 40 nitawakusanya Wamisri kutoka katika mataifa ambako walitawanywa;[j]
14 Wamisri waliotekwa nitawarudisha katika nchi ya Pathrosi,[k] katika nchi waliyozaliwa, na huko watakuwa ufalme duni.
15 Misri itakuwa chini kuliko zile falme nyingine nayo haitayatawala tena yale mataifa mengine,[l] nitawafanya wawe wadogo sana hivi kwamba hawataweza kuyatiisha mataifa mengine.[m]
16 Nchi ya Misri

29:3 *Kuanzia mstari huu, neno “Nile” linarejelea mto huo na mifereji yake ya kumwagilia mimea maji. 29:6 *Tnn., “utete.” 29:7 *Tnn., “viuno vyao vipepesuke.”

29:9 *Tnn., “amesema.”

SURA YA 29
a Eze 32:2
b Eze 29:9
c Yer 25:33
d Eze 32:4
e Isa 36:6; Yer 37:5-7; Eze 17:17
f Yer 17:5

Safu ya 2
a Yer 46:14; Eze 30:4; Eze 32:12
b Yer 43:11-13
c Eze 29:3
d Eze 30:12
e Yer 44:1
f Eze 30:6, 7
g Eze 31:12; Eze 32:13
h Yer 46:19
i Eze 30:23
j Yer 46:25, 26
k Mwa 10:13, 14; Eze 30:14
l Eze 30:13
m Eze 32:2

haitakuwa tena tegemeo kwa
watu wa nyumba ya Israeli,[a]
bali itawakumbusha tu kosa
walilofanya kwa kutafuta
msaada kutoka kwa Wamisri.
Nao watalazimika kujua kwa-
mba mimi ndiye Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova.”’”
**17** Sasa katika mwaka wa
27, mwezi wa kwanza, siku ya
kwanza ya mwezi huo, neno
la Yehova lilinijia likisema:
**18** “Mwana wa binadamu,
Mfalme Nebukadneza*[b] wa
Babiloni aliamuru jeshi lake
lifanye kazi kubwa ya kusha-
mbulia Tiro.[c] Kila kichwa kili-
tiwa upara, na kila bega lili-
suguliwa na kuchubuka ngozi.
Lakini yeye na jeshi lake ha-
wakupata malipo yoyote kwa
ajili ya kazi kubwa aliyofanya
ya kuishambulia Tiro.
**19** “Kwa hiyo Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anase-
ma hivi: ‘Ninampa Mfalme Ne-
bukadneza* wa Babiloni nchi
ya Misri,[d] naye atabeba utajiri
wake na kuchukua nyara kwa
wingi na kuipora; na vitu hi-
vyo vitakuwa malipo ya jeshi
lake.’
**20** “‘Kama malipo ya kazi
kubwa aliyofanya ya kusha-
mbulia Tiro, nitampa nchi ya
Misri kwa sababu walitenda
kwa ajili yangu,’[e] asema Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yehova.
**21** “Siku hiyo nitaichipusha
pembe kwa ajili ya watu wa
nyumba ya Israeli,*[f] nami ni-
takupa# nafasi ya kuzungu-
mza kati yao; nao watalazimi-
ka kujua kwamba mimi ni Ye-
hova.”

**29:18, 19** * Tnn., “Nebukadreza,” njia nyingine ya kuandika jina hili. **29:21** * Au “nitawapa nguvu watu wa nyumba ya Israeli.” # Yaani, Ezekieli.

SURA YA 29
a Isa 30:2; Isa 36:4, 6; Yer 2:18; Yer 37:5-7
b Yer 25:9; Yer 27:3, 6
c Eze 26:7
d Yer 43:10, 12
e Eze 30:9, 10
f 1Sa 2:10; Lu 1:69

Safu ya 2

SURA YA 30
a Oba 15
b Eze 32:7
c Zb 110:6
d Eze 32:11, 12
e Sef 2:12
f Nah 3:8, 9
g Eze 30:18
h Yer 44:1
i Eze 29:10
j Yer 46:19; Eze 29:12; Eze 32:18

**30** Neno la Yehova li-
kanijia tena likisema:
**2** “Mwana wa binadamu, tabi-
ri, ‘Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova anasema hivi:

“Ombolezeni, ‘Ole, ile siku
inakuja!’
**3** Kwa maana siku hiyo iko
karibu, naam, siku ya Ye-
hova iko karibu.[a]
Itakuwa siku ya mawingu,[b]
wakati uliowekwa wa
mataifa.[c]
**4** Upanga utaishambulia
Misri, na Ethiopia itaku-
mbwa na hofu wakati
waliouawa watakapoa-
nguka huko Misri;
Utajiri wake umechukuli-
wa na misingi yake ime-
bomolewa kabisa.[d]
**5** Ethiopia,[e] Putu,[f] Ludi na
watu wote wa mataifa
mbalimbali,*
Na Kubu, pamoja na wana
wa nchi ya agano,#
Wote watauawa kwa upa-
nga.”’
**6** Yehova anasema hivi:
‘Wale wanaoiunga mko-
no Misri wataangamia
pia,
Na nguvu zake zenye kibu-
ri zitashushwa.’[g]

“‘Kuanzia Migdoli[h] mpaka
Siene[i] watauawa kwa upanga
nchini,’ asema Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova. **7** ‘Watafa-
nywa kuwa nchi yenye ukiwa
zaidi, na majiji yake yatakuwa
majiji yaliyoharibiwa kabisa.[j]
**8** Nao watalazimika kujua
kwamba mimi ni Yehova nita-
kapowasha moto huko Misri
na wote walioungana naye wa-

**30:5** * Au “wote waliotoka katika mataifa mengine.” # Huenda inarejelea Waisraeli walioungana na Misri.

takapopondwa. **9** Siku hiyo
nitawatuma wajumbe katika
meli ili kuifanya Ethiopia ina-
yojitumaini itetemeke; wata-
shikwa na hofu katika siku
hiyo inayokuja dhidi ya Mis-
ri, kwa maana hakika ita-
kuja.’
**10** “Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi: ‘Ni-
tauangamiza umati wa Mis-
ri kwa mkono wa Mfalme
Nebukadneza* wa Babiloni.[a]
**11** Yeye na wanajeshi wake,
taifa katili zaidi kati ya ma-
taifa,[b] wataletwa ili kuianga-
miza nchi. Watachomoa pa-
nga zao na kuishambulia Misri
na kuijaza nchi watu wa-
liouawa.[c] **12** Nitaigeuza mi-
fereji ya Nile[d] iwe nchi kavu
na kuiuza nchi mikononi mwa
watu waovu. Nitaifanya nchi
na kila kitu kilichomo kiwe
ukiwa kwa mkono wa wageni.[e]
Mimi mwenyewe, Yehova, ni-
mesema.’
**13** “Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi: ‘Ni-
taziangamiza pia sanamu zi-
nazochukiza* na kuiharibu
miungu ya ubatili ya Nofu.#[f]
Hakutakuwa tena na mkuu△
anayetoka katika nchi ya Mis-
ri, nami nitaweka hofu kati-
ka nchi ya Misri.[g] **14** Ni-
talifanya jiji la Pathrosi[h] liwe
ukiwa na kuwasha moto ka-
tika jiji la Soani na kuteke-
leza hukumu dhidi ya jiji la
No.*[i] **15** Nitalimwagia gha-
dhabu yangu jiji la Sini, ngo-
me ya Misri, na kuwaangamiza
wakaaji wa jiji la No. **16** Ni-
tawasha moto nchini Mis-
ri; na jiji la Sini litashikwa na
hofu na jiji la No litapenywa
kwa nguvu na Nofu# litasha-
mbuliwa kweupe kabisa wa-
kati wa mchana! **17** Wanau-
me vijana wa Oni* na Pibese-
thi watauawa kwa upanga, na
majiji yatapelekwa utekwani.
**18** Kule Tehafnehesi mchana
utakuwa na giza nitakapovu-
nja nira za Misri huko.[a] Nguvu
zake zenye kiburi zitakwisha,[b]
mawingu yatamfunika, na miji
yake itapelekwa utekwani.[c]
**19** Nitatekeleza hukumu dhi-
di ya Misri, nao watalazimi-
ka kujua kwamba mimi ni Ye-
hova.’”
**20** Na katika mwaka wa 11,
mwezi wa kwanza, siku ya
saba ya mwezi huo, neno
la Yehova lilinijia likisema:
**21** “Mwana wa binadamu, ni-
meuvunja mkono wa mfalme
Farao wa Misri; hautafungwa
upone au kufungwa kwa kita-
mbaa uwe na nguvu za kushi-
ka upanga.”
**22** “Kwa hiyo Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anase-
ma hivi: ‘Niko dhidi ya mfal-
me Farao wa Misri,[d] nami ni-
taivunja mikono yake, mkono
wenye nguvu na ule uliovu-
njika,[e] nami nitaufanya upa-
nga uanguke kutoka mkononi
mwake.[f] **23** Kisha nitawata-
wanya Wamisri miongoni mwa
mataifa na kuwatawanya ka-
tika nchi mbalimbali.[g] **24** Ni-
taitia nguvu mikono ya*
mfalme wa Babiloni[h] na kuu-
tia upanga wangu mkononi
mwake,[i] nami nitaivunja miko-
no ya Farao, naye atalia kwa
sauti na kwa maumivu makali

**30:10** *Tnn., “Nebukadreza,” njia nyingine ya kuandika jina hili. **30:13** *Huenda neno la Kiebrania linahusiana na neno “mavi,” nalo hutumiwa kuonyesha dharau. **30:13, 16** #Au “Memfisi.” **30:13** △Au “kiongozi.” **30:14** *Yaani, Thebesi.

**30:17** *Yaani, Heliopolisi. **30:24** *Au “nitaongeza nguvu za.”

**SURA YA 30**
a Eze 29:19, Eze 32:11
b Hab 1:6
c Eze 29:5
d Eze 29:3
e Eze 31:12
f Yer 43:12, Yer 46:14
g Yer 46:5
h Mwa 10:13, 14, Yer 44:1
i Yer 46:25

**Safu ya 2**
a Eze 30:8
b Yer 46:20, Eze 31:18
c Yer 46:19
d Yer 46:25, Eze 29:3
e 2Fa 24:7, Yer 46:2
f Yer 46:21
g Eze 29:12
h Yer 27:6
i Eze 32:11, 12

kama mtu anayekufa mbele
yake.*
25 Nitaitia nguvu mi-
kono ya mfalme wa Babiloni,
lakini mikono ya Farao itale-
gea; nao watalazimika kujua
kwamba mimi ni Yehova nita-
kapoutia upanga wangu mko-
noni mwa mfalme wa Babilo-
ni naye aunyooshe dhidi ya
nchi ya Misri.[a]
26 Nami nita-
watawanya Wamisri miongo-
ni mwa mataifa na kuwatawa-
nya katika nchi mbalimbali,[b]
nao watalazimika kujua kwa-
mba mimi ni Yehova.'"

31 Katika mwaka wa 11,
mwezi wa tatu, siku ya
kwanza ya mwezi huo, neno
la Yehova lilinijia likise-
ma:
2 "Mwana wa binadamu,
mwambie mfalme Farao wa
Misri na umati wake,[c]

'Unafanana na nani katika
ukuu wako?
3 Kulikuwa na Mwashuru,
mwerezi kule Lebanoni,
Uliokuwa na matawi mari-
dadi kama kichaka che-
nye kivuli, na uliokuwa
mrefu,
Kilele chake kilikuwa ma-
winguni.
4 Maji yaliufanya uwe mku-
bwa, chemchemi zenye
maji mengi ziliufanya
uwe mrefu.
Vijito vilizunguka mahali
ulipopandwa;
Mifereji yake iliinywesha
maji miti yote ya sha-
mbani.
5 Ndiyo sababu ulikuwa
mrefu kuliko miti mingi-
ne yote ya shambani.
Na vitawi vyake viliongeze-
ka, na matawi yake yaka-
wa marefu
Kwa sababu ya maji mengi
ya vijito vyake.
6 Ndege wote wa angani wa-
litengeneza viota kwe-
nye vitawi vyake,
Wanyama wote wa mwitu-
ni walizaa chini ya mata-
wi yake,
Na mataifa yote yenye
watu wengi yaliishi chini
ya kivuli chake.
7 Ukapendeza katika uzuri
na urefu wa matawi
yake,
Kwa maana mizizi yake ili-
penya chini kwenye maji
mengi.
8 Hakuna mwerezi mwingi-
ne katika bustani ya Mu-
ngu[a] uliofanana nao.
Hakuna mberoshi ulio-
kuwa na vitawi kama
vyake,
Na hakuna mwaramoni
uliokuwa na matawi yali-
yofanana na yake.
Hakuna mti mwingine ka-
tika bustani ya Mungu
uliokaribia uzuri wake.
9 Niliufanya upendeze, kwa
majani mengi,
Na miti mingine yote ya
Edeni, bustani ya Mungu
wa kweli, iliuonea wivu.'

10 "Kwa hiyo Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anasema
hivi: 'Kwa sababu ulikuwa*
mrefu sana, ukainua kilele
chake mawinguni, nao moyo
wake ukawa na kiburi kwa sa-
babu ya kimo chake,
11 ni-
tautia mikononi mwa mtawa-
la mwenye nguvu wa mataifa.[b]
Hakika atauadhibu, nami ni-
taukataa kwa sababu ya uovu
wake.
12 Na wageni, wakati-
li zaidi kati ya mataifa, wa-

SURA YA 30
a Eze 29:19, 20
b Eze 29:12

SURA YA 31
c Yer 46:2
Eze 29:2

Safu ya 2
a Mwa 2:8
Eze 28:12, 13
b Eze 30:10, 11
Hab 1:6

---

30:24 *Yaani, mbele ya mfalme wa Babiloni.

31:10 *Tnn., "wewe ulikuwa."

taukata, nao watauacha mili-
mani, nayo majani yake yataa-
nguka katika mabonde yote,
na matawi yake yatavunjika
na kusambaa katika vijito
vyote vya nchi.[a] Mataifa yote
ya dunia yataondoka kwe-
nye kivuli chake na kuuacha.
**13** Ndege wote wa angani wa-
taishi kwenye shina lake lili-
loanguka, na wanyama wote
wa mwituni kwenye matawi
yake.[b] **14** Itakuwa hivyo ili
mti wowote ulio karibu na
maji usiwe mrefu sana au usii-
nue kilele chake mawinguni
na kusiwe na mti ulionywe-
shwa maji mengi utakaofikia
kimo chao. Kwa maana miti
yote itatiwa mikononi mwa
kifo, kwenye nchi iliyo chini,
pamoja na wana wa binada-
mu, wanaoshuka shimoni.’#

**15** “Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi:
‘Siku utakaposhuka kuingia
Kaburini* nitasababisha mao-
mbolezo. Kwa hiyo, nitayafu-
nika maji yenye kina na kuvi-
zuia vijito vyake ili maji yake
mengi yazuiwe. Nitatia giza
Lebanoni kwa sababu yake,
nayo miti yote ya shambani
itanyauka. **16** Nitayafanya
mataifa yatetemeke kwa sau-
ti ya kuanguka kwake nitaka-
poushusha Kaburini* pamoja
na wote wanaoshuka shimo-
ni,# na miti yote ya Edeni,[c]
miti iliyo bora na iliyo mizu-
ri kabisa ya Lebanoni, miti
yote iliyonyweshwa maji me-
ngi, itafarijiwa katika nchi ili-
yo chini. **17** Wameshuka Ka-
burini* pamoja naye, kwa
wale waliouawa kwa upanga,[d]
pamoja na wale waliomsaidia#
ambao waliishi katika kivuli
chake kati ya mataifa.’[a]

**18** “‘Ni mti gani katika Ede-
ni uliofanana nawe kwa utu-
kufu na ukuu?[b] Lakini kwa ha-
kika utashushwa pamoja na
miti ya Edeni katika nchi ili-
yo chini. Utalala kati ya wale
ambao hawajatahiriwa, pamo-
ja na wale waliouawa kwa upa-
nga. Itakuwa hivyo kwa Farao
na umati wake wote,’ asema
Bwana Mwenye Enzi Kuu Ye-
hova.”

**32** Na katika mwaka wa 12,
mwezi wa 12, siku ya
kwanza ya mwezi huo, neno la
Yehova lilinijia tena likisema:
**2** “Mwana wa binadamu, mwi-
mbie wimbo wa huzuni* mfal-
me Farao wa Misri, nawe
umwambie,

‘Ulikuwa kama mwanasi-
mba# mwenye nguvu wa
mataifa,
Lakini umenyamazishwa.
Ulikuwa kama mnyama
mkubwa sana wa bahari-
ni,[c] ukitibua maji katika
mito yako,
Ukivuruga maji kwa miguu
yako na kuchafua mito.’△

**3** Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova anasema hivi:
‘Nitautumia umati wa ma-
taifa mengi kutandaza
wavu wangu juu yako,
Nao watakukokota katika
wavu wangu wa kukoko-
twa.

**4** Nitakuacha nchini;
Nitakutupa uwanjani.
Nitawafanya ndege wote
wa angani watue juu
yako,

SURA YA 31
a Eze 32:5, 6
b Eze 29:5; Eze 32:4
c Eze 31:9
d Eze 32:18, 20

Safu ya 2
a Eze 30:6; Eze 32:31
b Eze 31:9; Eze 32:19

SURA YA 32
c Isa 51:9, 10; Eze 29:3

**31:14, 16** #Au “kaburini.” **31:15-17** *Au “Sheoli.” Angalia Kamusi, uku. 2012. **31:17** #Tnn., “mkono wake.”

**32:2** *Au “wimbo wa maombolezo.” #Au “mwanasimba mwenye manyoya marefu shingoni.” △Tnn., “mito yao.”

Nami nitawashibisha wanyama wa mwituni wa dunia nzima kwa nyama yako.[a]
5 Nitaitupa nyama yako juu ya milima
Na kuyajaza mabonde mabaki yako.[b]
6 Nitailowesha nchi kwa damu yako inayobubujika, mpaka juu ya milima,
Nayo itajaa kwenye vijito.'*
7 'Na utakapozimwa nitazifunika mbingu na kuzitia giza nyota zake.
Nitalifunika jua kwa mawingu,
Na mwezi hautatoa nuru yake.[c]
8 Kwa sababu yako, nitaitia giza mianga yote inayong'aa mbinguni,
Nami nitaifunika nchi yako kwa giza,' asema Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova.
9 'Nitaitaabisha mioyo ya mataifa mengi nitakapowapeleka watu wako waliotekwa katika mataifa mengine,
Katika nchi ambazo huzijui.[d]
10 Nitayafanya mataifa mengi yashikwe na hofu,
Na wafalme wao watatetemeka kwa woga kwa sababu yako nitakapoutikisa upanga wangu mbele yao.
Wataendelea kutetemeka, kila mmoja akihofia uhai wake,
Siku utakayoanguka.'
11 Kwa maana Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova anasema hivi:
'Upanga wa mfalme wa Babiloni utakushambulia.[a]
12 Nitaufanya umati wako uuawe kwa panga za mashujaa hodari,
Walio wakatili zaidi kati ya mataifa, wote.[b]
Watashusha chini kiburi cha Misri, na umati wake wote utaangamizwa.[c]
13 Nitaiangamiza mifugo yake yote kando ya maji yake mengi,[d]
Na hakuna mguu wa mwanadamu au ukwato wa mnyama wa kufugwa utakaoyachafua tena.'[e]
14 'Wakati huo nitayasafisha kabisa maji yao,
Nami nitafanya mito yao itiririke kama mafuta,' asema Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova.
15 'Nitakapoifanya nchi ya Misri iwe mahame na ukiwa, nchi iliyoporwa vitu vyote vilivyoijaza,[f]
Nitakapowaua wakaaji wote walio ndani yake,
Watalazimika kujua kwamba mimi ni Yehova.[g]
16 Huu ni wimbo wa huzuni, na hakika watu wataimba;
Mabinti wa mataifa wataimba.
Wataiimbia nchi ya Misri na umati wake wote,' asema Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova."

**17** Kisha katika mwaka wa
12, siku ya 15 ya mwezi huo,
neno la Yehova lilinijia likise-
ma: **18** "Mwana wa binada-
mu, uombolezee umati wa Mis-
ri nawe umshushe kwenye nchi

32:6 *Tnn., "Nawe utazijaza sakafu za vijito."

SURA YA 32
a Eze 29:5
b Eze 31:12
c Isa 13:1, 10
d Eze 29:12 Eze 30:26

Safu ya 2
a Yer 43:10, 11 Yer 46:25, 26 Eze 30:24
b Eze 30:10, 11 Hab 1:6
c Eze 29:19
d Eze 30:12
e Eze 29:8, 11
f Zb 107:33, 34 Eze 29:12
g Eze 30:26

iliyo chini, yeye na mabinti wa
mataifa yenye nguvu, pamoja
na wale wanaoshuka chini shi-
moni.*
**19** “‘Unamzidi nani kwa
urembo? Shuka chini, ulale na
watu ambao hawajatahiriwa!’
**20** “‘Wataanguka miongoni
mwa wale waliouawa kwa upa-
nga.[a] Ametiwa mikononi mwa
upanga; mkokote pamoja na
umati wake wote.
**21** “‘Kutoka kwenye vina
vya Kaburi* mashujaa ho-
dari zaidi watazungumza
naye na wasaidizi wake. Haki-
ka watashuka chini na kula-
la kama watu ambao hawaja-
tahiriwa, waliouawa kwa upa-
nga. **22** Ashuru yuko huko
pamoja na umati wake wote.
Makaburi yao yamemzungu-
ka, wote wameuawa kwa
upanga.[b] **23** Makaburi yake
yamo katika vina vya shimo,*
na umati wake umezunguka
kaburi lake, wote wameuawa
kwa upanga, kwa sababu wali-
sababisha hofu katika nchi ya
walio hai.
**24** “‘Elamu[c] yuko huko pa-
moja na umati wake wote kuli-
zunguka kaburi lake, wote wa-
kiwa wameuawa kwa upanga.
Wameshuka chini bila kutahi-
riwa katika nchi iliyo chini,
wale waliosababisha hofu ka-
tika nchi ya walio hai. Sasa
watabeba aibu yao pamoja na
wale wanaoshuka chini shi-
moni.* **25** Wamemtengene-
zea kitanda kati ya watu wa-
liouawa, pamoja na umati
wake wote kuzunguka maka-
buri yake. Wote hawajatahiri-
wa, na waliuawa kwa upanga,
kwa sababu walisababisha
hofu katika nchi ya walio hai;
nao watabeba aibu yao pamo-
ja na wale wanaoshuka chini
shimoni.* Amewekwa miongo-
ni mwa wale waliouawa.
**26** “‘Watu wa Mesheki na
Tubali[a] na umati wao* wote
wako huko. Makaburi yao ya-
memzunguka. Wote hawaja-
tahiriwa, wamechomwa kwa
upanga, kwa sababu walisaba-
bisha hofu katika nchi ya wa-
lio hai. **27** Je, hawatalala pa-
moja na mashujaa hodari
waliouawa ambao hawajatahi-
riwa, ambao walishuka Kabu-
rini* wakiwa na silaha zao za
vita? Nao wataweka panga zao
chini ya vichwa vyao# na dha-
mbi zao kwenye mifupa yao,
kwa sababu mashujaa hawa
hodari walisababisha hofu ka-
tika nchi ya walio hai. **28** La-
kini wewe, utapondwa mio-
ngoni mwa watu ambao hawa-
jatahiriwa, nawe utalala pa-
moja na wale waliouawa kwa
upanga.
**29** “‘Edomu[b] yuko huko, wa-
falme wake na wakuu wake
wote, ambao ingawa walikuwa
hodari, walilazwa miongoni
mwa wale waliouawa kwa upa-
nga; wao pia watalala na watu
ambao hawajatahiriwa[c] na pa-
moja na wale wanaoshuka chi-
ni shimoni.*
**30** “‘Wakuu* wote wa kas-
kazini wako huko, pamoja na
Wasidoni wote,[d] ambao wame-
shuka kwa aibu pamoja na wa-
liouawa, ingawa walisababi-
sha hofu kwa nguvu zao. Wa-
talala wakiwa hawajatahiriwa

**SURA YA 32**
*a* Eze 29:8
*b* Isa 37:36; Zek 10:11
*c* Mwa 10:22; Yer 49:34, 35

**Safu ya 2**
*a* Mwa 10:2; Eze 38:2
*b* Mwa 25:30; Isa 34:5; Eze 25:12, 13; Amo 1:11; Oba 1; Mal 1:4
*c* Yer 9:25, 26
*d* Mwa 10:15; Eze 28:21

---

**32:18, 24, 25, 29** *Au “kaburini.” **32:21, 27** *Au “Sheoli.” Angalia Kamusi, uku. 2012. **32:23** *Au “kaburi.” **32:26** *Tnn., “wake.” **32:27** #Huenda inarejelea mashujaa waliozikwa wakiwa na panga zao, kwa heshima ya kijeshi. **32:30** *Au “Viongozi.”

pamoja na wale waliouawa
kwa upanga nao watabeba
aibu yao pamoja na wale wa-
naoshuka chini shimoni.*
**31** "'Farao atawaona hao
wote, naye atafarijiwa kwa sa-
babu ya mambo yote yaliyou-
pata umati wake;[a] Farao na
jeshi lake lote watauawa kwa
upanga,' asema Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova.
**32** "'Kwa kuwa alisababisha
hofu katika nchi ya walio hai,
Farao na umati wake wote wa-
talazwa ili wapumzike pamoja
na watu ambao hawajatahiri-
wa, pamoja na wale walioua-
wa kwa upanga,' asema Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yehova."

**33** Na neno la Yeho-
va likanijia likisema:
**2** "Mwana wa binadamu, zu-
ngumza na wana wa watu
wako,[b] uwaambie,
"'Ikiwa nitaleta upanga ui-
shambulie nchi,[c] na watu wote
wa nchi hiyo wamchukue mtu
fulani na kumfanya awe mli-
nzi wao, **3** naye aone upa-
nga ukija kuishambulia nchi,
kisha apige pembe na kuwao-
nya watu,[d] **4** ikiwa mtu atasi-
kia sauti ya pembe lakini asi-
tii onyo,[e] nao upanga uje na
kumuua,* damu yake itaku-
wa juu ya kichwa chake mwe-
nyewe.[f] **5** Aliisikia sauti ya
pembe, lakini hakutii onyo.
Damu yake itakuwa juu yake
mwenyewe. Kama angetii
onyo, angeokoa uhai wake.*
**6** "'Lakini mlinzi akiuona
upanga ukija naye asipige pe-
mbe[g] na watu wasipate onyo
nao upanga uje na kumuua
mmoja wao, mtu huyo atakufa
kwa sababu ya kosa lake mwe-
nyewe, lakini nitaidai damu
yake kutoka kwa mlinzi.'*[a]
**7** "Na wewe, mwana wa bi-
nadamu, nimekuweka kuwa
mlinzi wa watu wa nyumba ya
Israeli; unaposikia neno kuto-
ka katika kinywa changu lazi-
ma uwape onyo langu.[b] **8** Ni-
napomwambia mtu mwovu,
'Wewe mwovu, hakika utaku-
fa!'[c] lakini wewe humwonyi
waziwazi mtu huyo mwovu ili
abadili njia yake, yeye kwa
kuwa ni mwovu atakufa kwa
sababu ya kosa lake mwenye-
we,[d] lakini damu yake nitaidai
kutoka kwako. **9** Lakini uki-
mwonya mtu mwovu aiache
njia yake naye akatae kubadili
njia yake, atakufa kwa sababu
ya kosa lake,[e] lakini wewe kwa
hakika utauokoa uhai wako.*[f]
**10** "Na wewe, mwana wa bi-
nadamu, waambie hivi watu
wa nyumba ya Israeli: 'Ninyi
mmesema hivi: "Maasi yetu
na dhambi zetu zinatulemea
sana na kutufanya tudhoofi-
ke;[g] basi tunawezaje kuende-
lea kuishi?"'[h] **11** Waambie,
'"Kwa hakika kama ninavyoi-
shi," asema Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova, "Mimi si-
furahishwi na kifo cha mwo-
vu,[i] bali kwamba mtu mwovu
abadili njia yake[j] na kuende-
lea kuishi.[k] Geukeni, geuke-
ni mziache njia zenu mbaya,[l]
kwa nini mfe, enyi watu wa
nyumba ya Israeli?"'[m]
**12** "Na wewe, mwana wa bi-
nadamu, waambie wana wa
watu wako, 'Uadilifu wa
mtu mwadilifu hautamwokoa
akiasi;[n] wala uovu wa mwo-
vu hautamkwaza akiacha
uovu wake;[o] wala hakuna mtu

---

**32:30** * Au "kaburini." **33:4** * Tnn., "ku-mwondoa." **33:5** * Au "nafsi yake."

**33:6** * Au "nitamfanya mlinzi awajibike kwa sababu ya damu ya mtu huyo."
**33:9** * Au "utaiokoa nafsi yako."

---

SURA YA 32
a Eze 31:16

SURA YA 33
b Eze 3:11
c Law 26:25; Eze 6:3; Eze 21:9
d Yer 4:5; Ho 8:1
e Yer 6:17; Zek 1:4
f Eze 3:19; Mdo 18:6
g Isa 56:10

Safu ya 2
a Eze 3:18
b Isa 21:8; Yer 1:17; Eze 3:17
c Isa 3:11; Eze 18:4
d Met 11:21
e Met 15:10
f Eze 3:19; Mdo 18:6
g Law 26:39; Isa 64:6; Eze 24:23
h Eze 37:11
i Eze 18:23; 1Ti 2:3, 4
j Isa 31:6; Lu 15:10
k Zb 130:7, 8
l Isa 55:7; Yer 3:22; Yer 25:5; Mdo 3:19
m Eze 18:31; 2Pe 3:9
n Eze 3:20; Eze 18:24
o 1Fa 8:48, 50; Eze 18:21

yeyote mwadilifu atakayee-
ndelea kuishi kwa sababu ya
uadilifu wake siku atakayo-
tenda dhambi.[a] **13** Ninapo-
mwambia mtu mwadilifu: “Ha-
kika utaendelea kuishi,” naye
autumaini uadilifu wake mwe-
nyewe na kutenda kosa,*[b] ha-
kuna tendo lolote la uadilifu
alilotenda litakalokumbukwa,
lakini atakufa kwa sababu ya
kosa alilotenda.[c]
**14** “‘Ninapomwambia mtu
mwovu: “Hakika utakufa,”
naye aiache dhambi yake na
kutenda mambo ya haki na
ya uadilifu,[d] **15** na mtu huyo
mwovu arudishe kitu kilicho-
wekwa rehani[e] na kulipa vitu
alivyomnyang’anya mwingi-
ne,[f] naye atembee katika she-
ria za uzima kwa kutotenda
kosa, hakika ataendelea kui-
shi.[g] Hatakufa. **16** Hataadhi-
biwa kwa sababu ya dhambi
yoyote aliyotenda.*[h] Kwa ha-
kika ataendelea kuishi kwa sa-
babu ya kutenda mambo ya
haki na ya uadilifu.’[i]
**17** “Lakini watu wako wa-
mesema, ‘Njia ya Yehova si ya
haki,’ ingawa kwa kweli ni njia
yao isiyo ya haki.
**18** “Mtu mwadilifu akiacha
uadilifu wake na kutenda
kosa, lazima afe kwa sababu
ya kosa hilo.[j] **19** Lakini mtu
mwovu akiacha uovu wake na
kutenda mambo ya haki na
ya uadilifu, ataendelea kuishi
kwa sababu ya kufanya hivyo.[k]
**20** “Lakini ninyi mnasema,
‘Njia ya Yehova si ya haki.’[l] Ni-
tamhukumu kila mmoja wenu
kulingana na njia zake, enyi
watu wa nyumba ya Israeli.”

**21** Mwishowe katika mwaka
wa 12, mwezi wa kumi, siku ya
tano ya mwezi wa uhamisho
wetu, mtu aliyetoroka Yerusa-
lemu alinijia[a] na kusema: “Jiji
limeangamizwa!”[b]
**22** Basi, jioni ya siku iliyo-
kuwa imetangulia kabla ya
mtu huyo aliyetoroka kuja,
mkono wa Yehova ulinijia
naye akakifungua kinywa cha-
ngu kabla ya mtu huyo kunijia
asubuhi. Kinywa changu kili-
funguliwa, nami sikuwa bubu
tena.[c]
**23** Kisha neno la Yehova li-
kanijia likisema: **24** “Mwana
wa binadamu, wakaaji wa ma-
gofu[d] haya wanasema hivi ku-
husu nchi ya Israeli: ‘Abra-
hamu alikuwa mtu mmoja tu,
hata hivyo aliimiliki nchi hii.[e]
Lakini sisi ni wengi; kwa haki-
ka tumepewa nchi hii iwe mali
yetu.’
**25** “Kwa hiyo waambie,
‘Bwana Mwenye Enzi Kuu Ye-
hova anasema hivi: “Mnaku-
la chakula pamoja na damu,[f]
nanyi mnayainua macho yenu
kwa sanamu zenu zinazochu-
kiza* na kuendelea kumwa-
ga damu.[g] Basi kwa nini mwi-
miliki nchi hii? **26** Mmeute-
gemea upanga wenu.[h] Mme-
tenda mambo yanayochukiza,
na kila mmoja wenu ame-
mchafua mke wa jirani yake.[i]
Basi kwa nini mwimiliki nchi
hii?”’[j]
**27** “Unapaswa kuwaambia,
‘Bwana Mwenye Enzi Kuu Ye-
hova anasema hivi: “Kwa ha-
kika kama ninavyoishi, wale
wanaoishi katika magofu wa-
tauawa kwa upanga; na wale

SURA YA 33
a Eze 18:26
b 2Pe 2:20
c Eze 18:4
d Isa 55:7, Eze 18:21, Mik 6:8
e Kut 22:26
f Law 6:2, 4, Eze 22:29
g Law 18:5, Eze 18:27
h Isa 1:18
i Eze 20:11
j Ebr 10:38, 2Pe 2:20
k Eze 18:27
l Eze 18:25, 29

Safu ya 2
a Eze 24:25-27
b 2Fa 25:4, 2Nya 36:17, Yer 39:2
c Eze 3:26
d Yer 39:10, Eze 36:4
e Mwa 12:7
f Mwa 9:4, Law 17:12
g Eze 22:6
h Sef 3:3
i Yer 5:8
j Kum 4:26, Yos 23:15

**33:13** * Au “kutenda jambo lisilo la haki.”
**33:16** * Tnn., “Hakuna dhambi yoyote aliyotenda itakayokumbukwa.”
**33:25** * Huenda neno la Kiebrania linahusiana na neno “mavi,” nalo hutumiwa kuonyesha dharau.

walio uwanjani nitawafanya
wawe chakula cha wanyama
wa mwituni; na wale walio ka-
tika ngome na mapango wa-
takufa kwa ugonjwa.[a] **28** Ni-
taifanya nchi iwe mahame na
ukiwa kabisa,[b] na kiburi cha-
ke chenye majivuno kitako-
meshwa, na milima ya Israe-
li itafanywa ukiwa,[c] na haku-
na yeyote atakayepitia humo.
**29** Nao watalazimika kujua
kwamba mimi ni Yehova nita-
kapoifanya nchi iwe mahame
na ukiwa kabisa[d] kwa sababu
ya mambo yote yanayochuki-
za ambayo wamefanya."'[e]

**30** "Na wewe, mwana wa bi-
nadamu, watu wako wanao-
ngea kukuhusu kando ya kuta
na kwenye vizingiti vya mi-
lango ya nyumba.[f] Kila mtu
anamwambia ndugu yake,
'Hebu njoo tusikie neno lina-
lotoka kwa Yehova.' **31** Wa-
takusanyika na kuketi mbele
yako kama watu wangu;
nao watasikia maneno yako
lakini hawatayatenda.[g] Kwa
maana wanakusifusifu kwa
vinywa vyao* lakini moyo
wao una pupa ya kupata fai-
da isiyo ya haki. **32** Tazama!
Kwao, wewe ni kama wimbo
wa mapenzi, unaoimbwa kwa
sauti tamu na kuchezwa kwa
ustadi kwa kinanda. Watasi-
kia maneno yako, lakini ha-
kuna yeyote atakayeyatenda.
**33** Na yatakapotimia—kwa
maana yatatimia—watalazimi-
ka kujua kwamba nabii aliku-
wa miongoni mwao."[h]

**34** Neno la Yehova li-
kanijia tena likisema:
**2** "Mwana wa binadamu, ta-
biri dhidi ya wachungaji wa
Israeli. Tabiri, na uwaambie
wachungaji hao, 'Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anase-
ma hivi: "Ole wao wachungaji
wa Israeli,[a] ambao wamekuwa
wakijilisha wenyewe! Je, wa-
chungaji hawapaswi kulilisha
kundi?[b] **3** Mnakula mafuta,
mnajivika wenyewe sufu, na-
nyi mnamchinja mnyama ali-
yenona zaidi,[c] lakini hamli-
lishi kundi.[d] **4** Hamjawatia
nguvu walio dhaifu au kuwa-
ponya wagonjwa au kuwafu-
nga waliojeruhiwa au kuwaru-
disha waliotangatanga au ku-
watafuta waliopotea;[e] badala
yake, mmewatawala kwa ukali
na kwa uonevu.[f] **5** Kwa hiyo
walitawanyika kwa sababu ha-
kukuwa na mchungaji;[g] wali-
tawanyika na kuwa chakula
cha kila mnyama wa mwituni.
**6** Kondoo wangu waliendelea
kutangatanga kwenye milima
yote na kwenye kila kilima ki-
refu; kondoo wangu walitawa-
nyika kotekote duniani, na ha-
kuna aliyewatafuta au kujita-
hidi kuwapata.

**7** "'"Kwa hiyo, ninyi wachu-
ngaji, lisikieni neno la Yeho-
va: **8** '"Kwa hakika kama
ninavyoishi," asema Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yeho-
va, "kwa sababu kondoo wa-
ngu wamekuwa windo, cha-
kula cha kila mnyama wa
mwituni, kwa sababu hapaku-
wa na mchungaji, nao wachu-
ngaji wangu hawakuwatafu-
ta kondoo wangu; badala yake
waliendelea kujilisha wenye-
we, nao hawakuwalisha ko-
ndoo wangu,"' **9** basi, ninyi
wachungaji, lisikieni neno la
Yehova. **10** Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova anasema
hivi: 'Niko dhidi ya wachu-
ngaji, nami nitafanya wawa-

33:31 *Au "wanazungumza kwa tamaa sana."

**SURA YA 33**
a Yer 42:22; Eze 5:12
b 2Nya 36:20, 21; Isa 6:11; Yer 44:2
c Eze 6:3
d Yer 9:11; Yer 25:11
e 2Fa 17:9; 2Nya 36:14
f Yer 18:18
g Isa 29:13; Yer 44:16, 17
h Eze 2:5

Safu ya 2

**SURA YA 34**
a Yer 23:1; Mik 3:1, 11; Sef 3:3; Zek 11:17; Mt 23:13
b Isa 40:11; Yoh 21:15
c 2Fa 21:16; Yer 22:17; Mik 3:3; Zek 11:4, 5
d Isa 56:11
e Lu 15:4
f Yer 22:13
g Yer 23:2; Yer 50:6; Mt 9:36

jibike kwa sababu ya kondoo
wangu,* nami nitawafukuza
ili wasiwalishe# kondoo wa-
ngu,[a] nao wachungaji hawa-
tajilisha tena. Nitawaokoa ko-
ndoo wangu kutoka kinywani
mwao, nao hawatakuwa cha-
kula chao tena.'"
**11** "'Kwa maana Bwana
Mwenye Enzi Kuu Yehova ana-
sema hivi: "Mimi nipo hapa,
na mimi mwenyewe nitawata-
futa kondoo wangu na kuwa-
tunza.[b] **12** Nitawatunza ko-
ndoo wangu kama mchu-
ngaji ambaye amewapata ko-
ndoo wake waliotawanyika na
kuwalisha.[c] Nitawaokoa ku-
toka katika maeneo yote wa-
likotawanyika siku ya mawi-
ngu na giza zito.[d] **13** Nitawa-
toa katika mataifa na kuwa-
kusanya pamoja kutoka katika
nchi hizo na kuwaleta kati-
ka nchi yao na kuwalisha kwe-
nye milima ya Israeli,[e] kando
ya vijito na kando ya makao
yote nchini. **14** Nitawalisha
kwenye malisho mazuri, na
nchi ambamo watalisha itaku-
wa kwenye milima mirefu ya
Israeli.[f] Huko watalala katika
nchi yenye malisho mazuri,[g]
nao watakula kwenye malisho
bora juu ya milima ya Israeli."
**15** "'"Mimi mwenyewe nita-
walisha kondoo wangu,[h] na
mimi mwenyewe nitawalaza,"[i]
asema Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova. **16** "Aliyepotea
nitamtafuta,[j] anayetangata-
nga nitamrudisha, aliyejeru-
hiwa nitamfunga, na aliye
dhaifu nitamtia nguvu; laki-
ni aliyenona na aliye na ngu-
vu nitamwangamiza. Huyo ni-
tamlisha hukumu."

**17** "'Kuwahusu ninyi ko-
ndoo wangu, Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anase-
ma hivi: "Niko karibu kuhu-
kumu kati ya kondoo mmo-
ja na kondoo mwingine,
kati ya kondoo dume na mbu-
zi dume.[a] **18** Je, hamtosheki
kujilisha kwenye malisho ya-
liyo bora zaidi? Je, ni lazi-
ma myakanyage-kanyage kwa
miguu yenu malisho yenu
mengine? Na baada ya ku-
nywa maji yaliyo safi zaidi,
je, ni lazima myachafue kwa
kuyakanyaga-kanyaga kwa mi-
guu yenu? **19** Je, kondoo
wangu wanapaswa kujilisha
kwa malisho mliyoyakanyaga-
kanyaga kwa miguu yenu
na kunywa maji yaliyocha-
fuliwa kwa kukanyagwa-
kanyagwa kwa miguu yenu?"
**20** "'Kwa hiyo Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anawaa-
mbia hivi: "Mimi nipo hapa, na
mimi mwenyewe nitahukumu
kati ya kondoo aliyenona na
kondoo aliyekonda, **21** kwa
maana kwa ubavu wenu na
kwa bega lenu mliendelea ku-
wasukuma, na kwa pembe
zenu mliendelea kuwasuku-
ma wote waliokuwa wagonjwa
mpaka mkawatawanya mae-
neo ya mbali. **22** Nami nita-
waokoa kondoo wangu, nao
hawataendelea kuwa windo;[b]
nami nitahukumu kati ya ko-
ndoo mmoja na kondoo mwi-
ngine. **23** Nami nitamweka
mchungaji mmoja juu yao,[c]
mtumishi wangu Daudi,[d] naye
atawalisha. Yeye mwenyewe
atawalisha na kuwa mchunga-
ji wao.[e] **24** Na mimi, Yehova,
nitakuwa Mungu wao,[f] na mtu-
mishi wangu Daudi atakuwa
kiongozi wao. Mimi mwenye-
we, Yehova, nimesema.[g]

---

**34:10** *Au "nitadai kondoo wangu kutoka mikononi mwao." #Au "wasiwachunge."

---

**SURA YA 34**
*a* Yer 52:24-27
*b* 1Sa 17:34, 35; Zb 80:1; Isa 56:8
*c* Isa 40:11
*d* Yoe 2:1, 2; Sef 1:14, 15
*e* Yer 23:3; Eze 11:17; Amo 9:14; Mik 7:14
*f* Isa 25:6; Isa 30:23; Yer 31:12
*g* Yer 33:12
*h* Yer 3:15
*i* Sef 3:13
*j* Mik 4:6; Mt 15:24; Lu 15:4

**Safu ya 2**
*a* Zek 10:3
*b* Isa 40:11; Yer 23:3
*c* Yoh 10:11; Ebr 13:20; 1Pe 5:4; Ufu 7:17
*d* Isa 11:1; Yer 30:9
*e* Eze 37:24; Ho 3:5
*f* Kut 29:45; Yer 31:1
*g* Zb 2:6; Isa 9:6; Yer 23:5; Mik 5:2; Lu 1:32; Mdo 5:31

**25** “‘“Nitafanya agano la
amani pamoja nao,[a] na kuwao-
ndoa kabisa nchini wanyama
hatari wa mwituni,[b] ili wakae
kwa usalama nyikani na ku-
lala misituni.[c] **26** Nitawafa-
nya wao na eneo linalozungu-
ka kilima changu kuwa ba-
raka,[d] nami nitaifanya mvua
inyeshe kwa wakati unaofaa.
Baraka zitamwagika kama
mvua.[e] **27** Miti ya shambani
itazaa matunda yake, na udo-
ngo utatoa mazao yake,[f] nao
wataishi kwa usalama nchi-
ni. Nao watalazimika kujua
kwamba mimi ni Yehova nita-
kapozivunja nira zao[g] na ku-
waokoa kutoka mikononi mwa
wale waliowafanya kuwa wa-
tumwa. **28** Hawatakuwa wi-
ndo la mataifa tena, na wanya-
ma wa mwituni wa dunia ha-
watawanyafua, nao wataishi
kwa usalama, na hakuna mtu
atakayewaogopesha.[h]

**29** “‘“Nitawatayarishia sha-
mba maarufu,* nao hawataku-
fa tena kwa njaa kali nchini,[i]
na hawatafedheheshwa tena
na mataifa.[j] **30** ‘Nao watala-
zimika kujua kwamba mimi,
Yehova Mungu wao, niko
pamoja nao na kwamba wao,
watu wa nyumba ya Israeli, ni
watu wangu,’[k] asema Bwana
Mwenye Enzi Kuu Yehova.”’

**31** “‘Nanyi kondoo wangu,[l]
kondoo ninaowatunza, ninyi
ni wanadamu tu, nami ni Mu-
ngu wenu,’ asema Bwana
Mwenye Enzi Kuu Yehova.”

**35** Neno la Yehova li-
kanijia tena likisema:
**2** “Mwana wa binadamu, ue-
lekeze uso wako kwenye eneo
lenye milima la Seiri,[m] na uta-
biri dhidi yake.[n] **3** Uliambie,
‘Bwana Mwenye Enzi Kuu Ye-
hova anasema hivi: “Niko dhi-
di yako, ewe eneo lenye mili-
ma la Seiri, nami nitaunyoo-
sha mkono wangu dhidi yako
na kukufanya uwe mahame na
ukiwa.[a] **4** Nitayafanya maji-
ji yako kuwa magofu, nawe
utakuwa mahame na ukiwa;[b]
nawe utalazimika kujua kwa-
mba mimi ni Yehova. **5** Kwa
maana ulikuwa na chuki isiyo
na mwisho,[c] nawe uliwatia Wa-
israeli mikononi mwa upanga
wakati wa msiba wao, wakati
wa adhabu yao ya mwisho.”’[d]

**6** “‘Kwa hiyo, kwa haki-
ka kama ninavyoishi,’ asema
Bwana Mwenye Enzi Kuu Ye-
hova, ‘nitakutayarisha kwa
ajili ya umwagaji wa damu,
na umwagaji wa damu utaku-
fuatia.[e] Kwa maana uliichukia
damu, umwagaji wa damu uta-
kufuatia.[f] **7** Nitalifanya eneo
lenye milima la Seiri kuwa ma-
hame na ukiwa,[g] nami nita-
mwangamiza mtu yeyote ana-
yepitia humo na yeyote anaye-
rudi. **8** Nitaijaza milima yake
watu waliouawa; na wale wa-
liouawa kwa upanga wataa-
nguka kwenye vilima vyako,
katika mabonde yako, na kati-
ka vijito vyako vyote. **9** Nita-
kufanya uwe ukiwa wa kudu-
mu, na majiji yako hayatakali-
wa;[h] nanyi mtalazimika kujua
kwamba mimi ni Yehova.’

**10** “Kwa sababu ulisema,
‘Mataifa haya mawili na nchi
hizi mbili zitakuwa zangu,
nasi tutazimiliki zote mbili,’[i]
hata ingawa Yehova mwenye-
we alikuwa humo, **11** ‘kwa
hiyo kwa hakika kama nina-
vyoishi,’ asema Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova, ‘nita-
kutendea kulingana na hasira

**SURA YA 34**
a Eze 37:26
b Law 26:6; Isa 11:6-9; Isa 35:9; Isa 65:25; Ho 2:18
c Yer 23:6; Yer 33:16
d Isa 56:7; Eze 20:40; Mik 4:1
e Mwa 12:2, 3; Kum 28:12; Zek 8:13
f Law 26:4; Zb 85:12; Isa 35:2; Eze 36:30
g Law 26:13
h Yer 30:10; Yer 46:27
i Eze 36:29
j Eze 36:15
k Eze 37:27
l Zb 78:52; Zb 100:3; Isa 40:11

**SURA YA 35**
m Mwa 32:3; Kum 2:5
n Yer 49:8; Omb 4:22; Eze 25:8, 9; Oba 1

**Safu ya 2**
a Eze 25:12, 13
b Yoe 3:19; Mal 1:3
c Mwa 27:41; Amo 1:11
d Zb 137:7; Oba 10
e Oba 15
f Eze 25:14
g Eze 25:13
h Yer 49:17, 18; Eze 25:13; Mal 1:4
i Eze 36:5; Oba 13

**34:29** *Tnn., “ili wapate jina.”

ileile na wivu uleule ulioonye-
sha ulipowachukia;[a] nami ni-
tajijulisha miongoni mwao ni-
takapokuhukumu. **12** Kisha
utalazimika kujua kwamba
mimi mwenyewe, Yehova, ni-
mesikia mambo yote ya dha-
rau uliyosema kuhusu milima
ya Israeli, uliposema, “Ime-
fanywa ukiwa nasi tumepe-
wa ili tuinyafue.”* **13** Nanyi
mlizungumza kwa kiburi dhi-
di yangu, na kuzidisha mane-
no yenu dhidi yangu.[b] Niliyasi-
kia yote.’

**14** “Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi:
‘Dunia yote itashangilia nita-
kapokufanya uwe mahame na
ukiwa. **15** Kama ulivyosha-
ngilia urithi wa watu wa nyu-
mba ya Israeli ulipofanywa
ukiwa, hivyo ndivyo nitaka-
vyokutendea.[c] Utakuwa ma-
gofu yaliyo ukiwa, ewe eneo
lenye milima la Seiri, naam,
Edomu yote;[d] nao watalazimi-
ka kujua kwamba mimi ni Ye-
hova.’”

**36** “Nawe, mwana wa bina-
damu, tabiri kuhusu mi-
lima ya Israeli, nawe useme,
‘Enyi milima ya Israeli, lisikie-
ni neno la Yehova. **2** Bwana
Mwenye Enzi Kuu Yehova ana-
sema hivi: “Adui amesema hivi
dhidi yenu, ‘Aha! Hata mahali
pa juu pa zamani pamekuwa
mali yetu!’”’[e]

**3** “Basi tabiri, ‘Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anasema
hivi: “Kwa sababu wamekufa-
nya uwe ukiwa na kukusha-
mbulia kutoka kila upande,
ili uwe mali ya wale walioo-
koka* kutoka kati ya matai-
fa na watu wanaendelea ku-
zungumza kukuhusu na kuku-
chongea,[a] **4** kwa hiyo, enyi
milima ya Israeli, sikieni neno
la Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova! Hivi ndivyo Bwana
Mwenye Enzi Kuu Yehova ana-
vyoiambia milima na vilima,
vijito na mabonde, magofu ya-
liyofanywa ukiwa,[b] na maji-
ji yaliyoachwa ambayo ya-
meporwa na kudhihakiwa na
wale waliookoka kutoka ka-
tika mataifa yanayowazungu-
ka;[c] **5** Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anawaambia hivi:
‘Katika moto wa bidii yangu[d]
nitawakemea wale waliookoka
kutoka katika mataifa na nchi
yote ya Edomu, wale ambao
kwa shangwe nyingi na kwa
dharau kubwa*[e] wamechukua
nchi yangu na kuifanya kuwa
mali yao, ili wachukue mali-
sho yake na kuipora.’”’[f]

**6** “Basi tabiri kuhusu nchi
ya Israeli, nawe uiambie mili-
ma na vilima, vijito na mabo-
nde, ‘Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova anasema hivi: “Taza-
ma! Nitazungumza kwa bidii
yangu na kwa ghadhabu ya-
ngu, kwa sababu mmefedhe-
heshwa na mataifa.”’[g]

**7** “Kwa hiyo Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anase-
ma hivi: ‘Mimi mwenyewe ni-
nainua mkono wangu na
kuapa kwamba mataifa yana-
yozunguka yatabeba aibu yao
wenyewe.[h] **8** Lakini ninyi,
enyi milima ya Israeli,
mtachipusha matawi na ku-
zaa matunda yenu kwa ajili
ya watu wangu Waisraeli,[i] kwa
maana watarudi hivi karibu-
ni. **9** Kwa maana niko pamo-
ja nanyi, nami nitawageukia,

35:12 * Tnn., “tumepewa kama chakula.”
36:3 * Tnn., “waliobaki.”
36:5 * Au “dharau katika nafsi.”

**SURA YA 35**
a Amo 1:11
b Oba 3
c Omb 4:21; Oba 12, 15
d Isa 34:5; Eze 25:12, 13; Eze 36:5

**SURA YA 36**
e Yer 49:1; Eze 35:10

**Safu ya 2**
a Kum 28:37; 1Fa 9:7; Omb 2:15; Da 9:16
b Yer 25:9
c Zb 79:4; Eze 34:28
d Sef 3:8
e Oba 12
f Eze 25:12, 13; Eze 35:10, 11; Amo 1:11
g Zb 74:10; Zb 123:4
h Yer 25:9; Yer 49:17
i Isa 44:23; Isa 51:3; Eze 36:30

nanyi mtalimwa na kupandwa
mbegu. **10** Nitazidisha idadi
ya watu wako—nyumba yote
ya Israeli, yote—nayo majiji
yatakaliwa[a] na magofu yata-
jengwa upya.[b] **11** Naam, ni-
tazidisha idadi ya watu wako
na mifugo yako;[c] wataonge-
zeka na kuzaana. Nami nita-
fanya ukaliwe kama ilivyoku-
wa zamani,[d] nami nitakufa-
nya usitawi kuliko mwanzo-
ni;[e] nanyi mtalazimika kujua
kwamba mimi ni Yehova.[f]
**12** Nitawafanya watu—watu
wangu Waisraeli—watembee
juu yako, nao watakumiliki.[g]
Utakuwa urithi wao, nawe hu-
tawafanya wakose watoto
tena kamwe.'"[h]

**13** "Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi:
'Kwa kuwa wanawaambia ni-
nyi, "Wewe ni nchi inayowa-
meza watu na kuwaua watoto
wa mataifa yako,"' **14** 'kwa
hiyo, hutawameza tena watu
wala kuyafanya mataifa yako
yakose watoto,' asema Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yehova.
**15** 'Sitaruhusu tena utuka-
nwe na mataifa au udhihakiwe
na watu,[i] nawe hutafanya tena
mataifa yako yakwazike,' ase-
ma Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova."

**16** Na neno la Yehova lika-
nijia tena likisema: **17** "Mwa-
na wa binadamu, watu wa nyu-
mba ya Israeli walipokuwa wa-
kiishi katika nchi yao, wali-
ichafua kwa njia zao na
matendo yao.[j] Njia zao zili-
kuwa kama uchafu wa hedhi
kwangu.[k] **18** Basi nikawa-
mwagia ghadhabu yangu kwa
sababu ya damu waliyoimwa-
ga juu ya nchi[l] na kwa sababu
waliichafua nchi kwa sanamu
zao zinazochukiza.*[a] **19** Basi
nikawatawanya miongoni mwa
mataifa na kuwatawanya kati-
ka nchi mbalimbali.[b] Nili-
wahukumu kulingana na njia
yao na kulingana na matendo
yao. **20** Lakini walipoingia
katika mataifa hayo, watu wa-
lilichafua jina langu takati-
fu[c] kwa kusema hivi kuwahu-
su: 'Hawa ndio watu wa Yeho-
va, lakini walilazimika kutoka
katika nchi yake.' **21** Basi ni-
talihangaikia jina langu taka-
tifu, ambalo watu wa nyumba
ya Israeli walilichafua miongo-
ni mwa mataifa ambako wali-
enda."[d]

**22** "Kwa hiyo, waambie
watu wa nyumba ya Israeli,
'Bwana Mwenye Enzi Kuu Ye-
hova anasema hivi: "Sifanyi
jambo hili kwa ajili yenu, enyi
watu wa nyumba ya Israeli,
bali kwa ajili ya jina langu ta-
katifu, ambalo ninyi mmeli-
chafua miongoni mwa mataifa
ambako mlienda."'[e] **23** 'Kwa
hakika nitalitakasa jina la-
ngu kuu,[f] ambalo lilichafuli-
wa miongoni mwa mataifa,
ambalo mlilichafua miongoni
mwao; nayo mataifa yatalazi-
mika kujua kwamba mimi ni
Yehova,'[g] asema Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova, 'nitaka-
potakaswa miongoni mwenu
mbele ya macho yao. **24** Ni-
tawatoa kutoka kwa mataifa
na kuwakusanya kutoka kati-
ka nchi zote na kuwaleta ka-
tika nchi yenu.[h] **25** Nitawa-
nyunyizia maji safi, nanyi
mtakuwa safi;[i] nami nitawa-
takasa kutokana na ucha-
fu wenu[j] wote na kutoka-

SURA YA 36
a Zek 8:4
b Isa 51:3; Yer 30:18, 19; Amo 9:14
c Yer 31:27
d Isa 54:7; Yer 30:18
e Hag 2:9
f Ho 2:20; Yoe 3:17
g Yer 32:44; Oba 17
h Isa 65:23
i Isa 54:4; Isa 60:14; Mik 7:8; Sef 2:8; Sef 3:19
j Zb 106:38; Isa 24:5; Yer 2:7; Yer 16:18
k Law 12:2; Isa 64:6
l Isa 42:24, 25

Safu ya 2
a Eze 23:37
b Law 26:38; Eze 22:15
c Isa 52:5; Ro 2:24
d Zb 74:18; Isa 48:9; Eze 20:9
e Zb 106:7, 8
f Isa 5:16; Eze 20:41
g Zb 102:13-15
h Kum 30:3; Isa 43:5; Yer 23:3; Eze 34:13; Ho 1:11
i Hes 19:13; Zb 51:7
j Isa 4:4; Yer 33:8

**36:18** *Huenda neno la Kiebrania linahusiana na neno "mavi," nalo hutumiwa kuonyesha dharau.

na na sanamu zenu zote zi-
nazochukiza.[a] **26** Nitawa-
pa moyo mpya[b] na kutia
roho mpya ndani yenu.[c] Ni-
tauondoa moyo wa jiwe[d] ku-
toka mwilini mwenu na kuwa-
pa moyo wa nyama.* **27** Ni-
taitia roho yangu ndani yenu,
nami nitawafanya mtembee
katika masharti yangu,[e] na-
nyi mtashika na kufuata she-
ria zangu.* **28** Kisha mtakaa
katika nchi niliyowapa maba-
bu zenu, nanyi mtakuwa watu
wangu nami nitakuwa Mungu
wenu.'[f]

**29** "'Nitawaokoa kutokana
na uchafu wenu wote na kuii-
ta nafaka na kuifanya iwe tele,
nami sitawaletea njaa kali.[g]
**30** Nitayafanya matunda ya
mti na mazao ya shamba
yawe tele, ili msipatwe tena
na aibu ya njaa kali miongo-
ni mwa mataifa.[h] **31** Kisha
mtakumbuka njia zenu ovu na
matendo yenu mabaya, nanyi
mtajichukia kwa sababu ya
hatia yenu na matendo yenu
yanayochukiza.[i] **32** Lakini
jueni jambo hili: Sifanyi hivyo
kwa ajili yenu,'[j] asema Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yehova.
'Badala yake, aibikeni na ku-
fedheheka kwa sababu ya njia
zenu, enyi watu wa nyumba ya
Israeli.'

**33** "Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi:
'Siku nitakayowatakasa ku-
tokana na hatia yenu yote,
nitayafanya majiji yakaliwe[k]
na magofu yajengwe upya.[l]
**34** Nchi yenye ukiwa, iliyoku-
wa ukiwa ili kila mtu anaye-
pita aione, italimwa. **35** Na
watu watasema: "Nchi iliyoku-

**36:26** *Yaani, moyo ulio mwepesi kutii mwongozo wa Mungu. **36:27** *Tnn., "maamuzi yangu ya hukumu."

wa ukiwa imekuwa kama bu-
stani ya Edeni,[a] na majiji ya-
liyokuwa magofu na yaliyo-
kuwa ukiwa na kubomolewa
sasa yana ngome na yanakali-
wa na watu."[b] **36** Na mataifa
yaliyobaki kukuzunguka yata-
lazimika kujua kwamba mimi
mwenyewe, Yehova, nimeje-
nga kilichobomolewa, nami
nimepanda kilichofanywa uki-
wa. Mimi mwenyewe, Ye-
hova, nimesema, nami nimeli-
tenda.'[c]

**37** "Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi: 'Ni-
tawaruhusu pia watu wa nyu-
mba ya Israeli waniombe ni-
watendee jambo hili: Nitazidi-
sha idadi ya watu wao kama
kundi. **38** Kama kundi la
watu watakatifu, kama kundi
la Yerusalemu* wakati wa she-
rehe zake,[d] majiji yaliyokuwa
magofu yatajaa makundi ya
watu;[e] nao watalazimika ku-
jua kwamba mimi ni Yehova.'"

**37** Mkono wa Yehova uliku-
wa juu yangu, naye Ye-
hova akanichukua kwa roho
yake na kuniweka chini kati-
kati ya bonde tambarare,[f]
nalo lilikuwa limejaa mifupa.
**2** Akanizungusha kwenye mi-
fupa hiyo yote, nami nikao-
na kwamba kulikuwa na mi-
fupa mingi sana katika bonde
hilo tambarare, nayo ilikuwa
mikavu sana.[g] **3** Akaniuliza:
"Mwana wa binadamu, je, mi-
fupa hii inaweza kuwa hai?"
Nikajibu: "Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova, wewe ndiye
unayejua."[h] **4** Basi akania-
mbia: "Itabirie mifupa hii, uia-
mbie, 'Enyi mifupa mikavu, li-
sikieni neno la Yehova:

**36:38** *Au labda, "Kama makundi ya kondoo wa dhabihu huko Yerusalemu."

SURA YA 36
a Eze 6:4
b Yer 32:39
c Zb 51:10; Eze 11:19, 20
d Zek 7:12
e Yer 31:33
f Yer 30:22; Eze 37:25, 27
g Eze 34:29
h Eze 34:27
i Ezr 9:6; Ne 9:26; Yer 31:18; Eze 6:9
j Kum 9:5; Da 9:19
k Zek 8:8
l Isa 58:12; Yer 33:10, 11; Amo 9:14

Safu ya 2
a Mwa 2:8
b Isa 51:3
c Eze 28:26; Eze 37:14
d Kut 23:17
e Yer 30:18, 19

SURA YA 37
f Ufu 21:10
g Eze 37:11
h Kum 32:39; 1Sa 2:6

**5** "'Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova ameiambia hivi mifupa
hii: "Nitatia pumzi ndani yenu,
nanyi mtakuwa hai.[a] **6** Nita-
weka kano na nyama juu yenu,
nami nitawafunika kwa ngozi
na kutia pumzi ndani yenu, na-
nyi mtakuwa hai; nanyi mtala-
zimika kujua kwamba mimi ni
Yehova."'"
**7** Kisha nikatabiri kama ni-
livyoamriwa. Mara tu nilipo-
tabiri, nikasikia sauti, sauti
ya vitu vinavyogongana, nayo
mifupa ikaanza kukaribiana,
mfupa kwa mfupa. **8** Kisha
nikaona kano na nyama zikija
juu yake, na ngozi ikazifunika.
Lakini bado hakukuwa na pu-
mzi ndani yake.
**9** Kisha akaniambia: "Uta-
birie upepo. Tabiri, mwa-
na wa binadamu, nawe uua-
mbie upepo, 'Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anasema
hivi: "Njoo kutoka kwenye zile
pepo nne, ewe upepo,* nawe
uwapulizie watu waliouawa, ili
wawe hai."'"
**10** Basi nikatabiri kama ali-
vyoniamuru, nayo pumzi*
ikaingia ndani yao, nao wa-
kaanza kuishi na kusimama
kwa miguu yao;[b] walikuwa je-
shi kubwa ajabu.
**11** Kisha akaniambia: "Mwa-
na wa binadamu, mifupa hii
ni watu wote wa nyumba ya
Israeli.[c] Wanasema, 'Mifupa
yetu imekauka, nalo tumai-
ni letu limepotea.[d] Tumeanga-
mizwa kabisa.' **12** Basi tabi-
ri uwaambie, 'Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anasema
hivi: "Nitayafungua makaburi
yenu[e] na kuwainua kutoka ka-
tika makaburi yenu, watu wa-
ngu, na kuwaleta katika nchi
ya Israeli.[a] **13** Nanyi mtalazi-
mika kujua kwamba mimi ni
Yehova nitakapoyafungua ma-
kaburi yenu na nitakapowai-
nua kutoka katika makabu-
ri yenu, enyi watu wangu."'[b]
**14** 'Nitaitia roho yangu nda-
ni yenu,[c] nanyi mtakuwa hai,
nami nitawafanya mwishi ka-
tika nchi yenu; nanyi mtala-
zimika kujua kwamba mimi
mwenyewe, Yehova, nimesema
nami nimelitenda,' asema Ye-
hova."
**15** Neno la Yehova likani-
jia tena likisema: **16** "Nawe,
mwana wa binadamu, chukua
kijiti nawe uandike juu yake,
'Kwa ajili ya Yuda na kwa ajili
ya watu wa Israeli walio pamo-
ja naye.'*[d] Kisha uchukue kijiti
kingine na kuandika juu yake,
'Kwa ajili ya Yosefu, kijiti
cha Efraimu, na watu wote wa
nyumba ya Israeli walio pamo-
ja naye.'*[e] **17** Kisha viunga-
nishe ili viwe kijiti kimoja tu
mkononi mwako.[f] **18** Watu
wako* watakapokuuliza, 'Je,
hutatuambia mambo haya ya-
namaanisha nini?' **19** waa-
mbie, 'Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi: "Ni-
takichukua kijiti cha Yosefu,
kilicho mkononi mwa Efrai-
mu, na makabila ya Israeli ya-
liyo pamoja naye, nami nita-
kiunganisha na kijiti cha
Yuda; nami nitavifanya viwe
kijiti kimoja,[g] navyo vitaku-
wa kijiti kimoja mkononi mwa-
ngu."' **20** Vijiti utakavyoa-
ndika juu yake vinapaswa
kuwa mkononi mwako ili wa-
vione.
**21** "Kisha uwaambie, 'Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yehova

SURA YA 37
a Mwa 2:7; Eze 37:14
b Ufu 11:11
c Eze 36:10
d Isa 49:14
e Isa 66:14

Safu ya 2
a Eze 11:17; Amo 9:14
b Zb 126:2
c Isa 32:14, 15; Eze 36:27
d 2Nya 15:9; 2Nya 30:11
e 1Fa 11:31; 1Fa 12:20
f Isa 11:13; Yer 3:18
g Yer 50:4; Zek 10:6

**37:9** *Au "pumzi; roho." **37:10** *Au "roho."
**37:16** *Au "wanaoshirikiana naye." **37:18** *Tnn., "Wana wa watu wako."

anasema hivi: “Nitawachukua
Waisraeli kutoka katika matai-
fa ambako walienda, nami ni-
tawakusanya pamoja kutoka
kila upande na kuwaleta
katika nchi yao.[a] **22** Nitawa-
fanya kuwa taifa moja kati-
ka nchi hiyo,[b] kwenye mili-
ma ya Israeli, na mfalme
mmoja atawatawala wote,[c]
nao hawatakuwa tena matai-
fa mawili; wala hawatagawa-
nyika tena kuwa falme mbili.[d]
**23** Hawatajitia unajisi tena
kwa sanamu zao zinazochuki-
za* na kwa matendo yao ya-
nayochukiza na kwa makosa
yao yote.[e] Nitawaokoa kuto-
ka katika ukosefu wao wote
wa uaminifu ambao umewa-
fanya watende dhambi, nami
nitawatakasa. Watakuwa watu
wangu, nami mwenyewe nita-
kuwa Mungu wao.[f]

**24** “‘“Mtumishi wangu Dau-
di atakuwa mfalme wao,[g] na
wote watakuwa na mchunga-
ji mmoja.[h] Watatembea kati-
ka sheria zangu* na kuzishi-
ka amri zangu kwa uangalifu.[i]
**25** Wataishi katika nchi ni-
liyompa mtumishi wangu, Ya-
kobo, ambamo mababu zenu
waliishi,[j] nao watakaa humo
milele,[k] wao na watoto* wao
na watoto wa watoto wao;[l] na
mtumishi wangu Daudi ataku-
wa kiongozi# wao milele.[m]

**26** “‘“Nami nitafanya agano
la amani pamoja nao;[n] lita-
kuwa agano la milele pamo-
ja nao. Nitawaimarisha na ku-
wafanya wawe wengi[o] na ku-
paweka mahali pangu pata-
katifu miongoni mwao milele.
**27** Hema langu litakuwa* pa-
moja nao,# nami nitakuwa Mu-
ngu wao, nao watakuwa watu
wangu.[a] **28** Na mataifa yata-
lazimika kujua kwamba mimi,
Yehova, ninawatakasa Wais-
raeli mahali pangu patakati-
fu patakapokuwa kati yao mi-
lele.”’”[b]

**38** Neno la Yehova lika-
nijia tena likisema:
**2** “Mwana wa binadamu, uele-
keze uso wako dhidi ya Gogu
wa nchi ya Magogu,[c] kiongozi
mkuu* wa Mesheki na Tuba-
li,[d] na utabiri dhidi yake.[e]
**3** Sema, ‘Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi:
“Tazama, niko dhidi yako, ewe
Gogu, kiongozi mkuu* wa Me-
sheki na Tubali. **4** Nitaku-
geuza na kutia kulabu katika
mataya yako[f] na kukutoa pa-
moja na jeshi lako lote,[g] fara-
si na wapanda farasi, wote wa-
kiwa wamevaa mavazi ya ki-
fahari, kusanyiko kubwa sana
lenye ngao kubwa na ngao
ndogo,* wote wakiwa na ma-
panga; **5** Uajemi, Ethiopia,
na Putu[h] wako pamoja nao,
wote wakiwa na ngao ndogo
na kofia; **6** Gomeri na wana-
jeshi wake wote, watu wa nyu-
mba ya Togarma[i] kutoka sehe-
mu za mbali zaidi za kaskazi-
ni, pamoja na wanajeshi wake
wote—mataifa mengi yako pa-
moja nawe.[j]

**7** “‘“Uwe tayari, ujitayari-
she, wewe pamoja na majeshi
yako yote yaliyokusanyika pa-
moja nawe, nawe utakuwa ka-
manda* wao.

SURA YA 37
a Kum 30:3; Isa 11:12; Yer 16:14, 15; Amo 9:14
b Yer 3:18; Ho 1:11
c Mwa 49:10; Zb 2:6; Isa 9:6; Yer 23:5; Lu 1:32
d Eze 37:19; Zek 10:6
e Isa 2:18; Eze 11:18; Ho 14:8; Zek 13:2
f Yer 31:33; Eze 36:28
g Yer 23:5; Yer 30:9; Ho 3:5; Lu 1:32
h Yoh 10:16; 1Pe 5:4
i Kum 30:8-10; Yer 32:39; Eze 36:27
j Yer 30:3
k Yoe 3:20
l Isa 60:21; Amo 9:15
m Eze 34:24; Lu 1:32
n Eze 34:25
o Yer 30:19; Zek 8:5

Safu ya 2
a Law 26:12; Eze 11:19, 20; Eze 43:7; Ho 2:23; Ufu 21:3
b Eze 36:23

SURA YA 38
c Eze 38:15
d Isa 66:19; Eze 27:13; Eze 32:26
e Eze 39:1
f 2Fa 19:20, 28; Eze 29:3, 4; Eze 39:2
g Eze 38:15
h 1Nya 1:8
i Mwa 10:2, 3; Eze 27:14
j Eze 39:2

**37:23** *Huenda neno la Kiebrania linahusiana na neno “mavi,” nalo hutumiwa kuonyesha dharau. **37:24** *Tnn., “maamuzi yangu ya hukumu.” **37:25** *Tnn., “wana.” #Au “mkuu.”

**37:27** *Au “Makao yangu yatakuwa; Nyumba yangu itakuwa.” #Au “juu yao.” **38:2, 3** *Au “mkuu wa wakuu.” **38:4** *Kwa kawaida ilibebwa na wapiga mishale. **38:7** *Tnn., “mlinzi.”

**8** "'"Utakaziwa fikira* baa-
da ya siku nyingi. Katika mia-
ka ya mwisho utaishambulia
nchi ambayo watu wake wa-
merudishwa kutoka kwenye
uharibifu wa upanga, walio-
kusanywa pamoja kutoka ka-
tika mataifa mengi, na kule-
twa kwenye milima ya Israeli,
ambayo kwa muda mrefu ili-
kuwa imebaki ukiwa. Wakaa-
ji wa nchi hii walirudishwa
kutoka katika mataifa, na
wote wanakaa kwa usalama.[a]
**9** Utawashambulia kama dho-
ruba nawe utaifunika nchi
kama mawingu, wewe na wa-
najeshi wako wote na mataifa
mengi pamoja nawe."'

**10** "Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi:
'Siku hiyo mawazo yataingia
moyoni mwako, nawe utapa-
nga njama ya uovu. **11** Uta-
sema: "Nitaivamia nchi yenye
vijiji visivyo na ulinzi.*[b] Nita-
washambulia wale wanaokaa
kwa usalama, bila usumbufu,
wote wanaoishi katika vijiji vi-
sivyolindwa na ukuta, mako-
meo, au malango." **12** Ili ku-
pora na kuchukua nyara nyi-
ngi, ili kushambulia maeneo
yaliyoharibiwa ambayo sasa
yanakaliwa na watu[c] walio-
kusanywa kutoka katika ma-
taifa,[d] ambao wanajikusanyia
utajiri na mali,[e] wale wanaoi-
shi katikati ya dunia.

**13** "'Sheba[f] na Dedani,[g] wa-
fanyabiashara wa Tarshishi[h]
na mashujaa* wake wote wa-
takuuliza: "Je, unavamia ili
upore na kupata nyara nyi-
ngi? Je, umekusanya maje-
shi yako ili kubeba fedha na
dhahabu, kuchukua utajiri na
mali, ili kuteka nyara nyingi
sana?"'

**14** "Basi tabiri, mwana wa
binadamu, nawe umwambie
Gogu, 'Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi:
"Siku ambayo watu wangu
Waisraeli watakapokuwa wa-
kiishi kwa usalama, je, hu-
tajua jambo hilo?[a] **15** Uta-
kuja kutoka mahali pako, ku-
toka sehemu za mbali zaidi
za kaskazini,[b] wewe pamoja
na mataifa mengi, wote wa-
kiwa wamepanda farasi, ku-
sanyiko kubwa, jeshi kubwa
sana.[c] **16** Kama mawingu ya-
nayoifunika nchi, utawasha-
mbulia watu wangu Waisrae-
li. Katika kipindi cha mwisho
cha zile siku, nitakuleta ui-
shambulie nchi yangu[d] ili ma-
taifa yanijue nitakapojitakasa
mwenyewe kupitia wewe mbe-
le ya macho yao, ewe Gogu."'[e]

**17** "Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi: 'Je,
wewe si yuleyule niliyesema
kumhusu katika siku za zama-
ni kupitia watumishi wangu
manabii wa Israeli, waliotabiri
kwa miaka mingi kwamba uta-
letwa ili kuwashambulia?'

**18** "'Siku hiyo, siku ambayo
Gogu ataishambulia nchi ya
Israeli,' asema Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova, 'ghadhabu
yangu kali itawaka.[f] **19** Kwa
bidii yangu, kwa moto wa gha-
dhabu yangu, nitazungumza;
na siku hiyo kutakuwa na te-
temeko kubwa la ardhi katika
nchi ya Israeli. **20** Kwa saba-
bu yangu, samaki wa bahari-
ni, ndege wa angani, wanyama
wa mwituni, wanyama wote
wanaotambaa juu ya nchi, na
wanadamu wote walio dunia-
ni watatetemeka, nayo milima

**SURA YA 38**
a Yer 23:5, 6; Eze 28:25, 26; Eze 34:25
b Kut 15:9
c Yer 33:12
d Zek 10:8
e Isa 60:5; Isa 61:6
f Eze 27:22
g Eze 27:15
h Eze 27:25

**Safu ya 2**
a Eze 38:8
b Eze 39:2
c Sef 3:8
d Yoe 3:2
e Kut 14:4; 2Fa 19:17-19; Zb 83:17, 18; Eze 39:21
f Yoe 3:16; Nah 1:2; Zek 2:8

**38:8** *Au "Utaitwa." **38:11** *Au "eneo lililo wazi la mashambani." **38:13** *Au "wanasimba wenye manyoya marefu shingoni."

itaangushwa chini,[a] na mia-
mba itaanguka, na kila ukuta
utaporomoka.’
**21** “‘Nitauita upanga um-
shambulie kwenye milima ya-
ngu yote,’ asema Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova. ‘Upa-
nga wa kila mtu utamshambu-
lia ndugu yake mwenyewe.[b]
**22** Nitamletea hukumu ya-
ngu* kwa ugonjwa hatari[c] na
kwa umwagaji wa damu; nami
nitaleta dhidi yake mvua ku-
bwa ya mafuriko na mawe ya
mvua[d] na moto[e] na kiberiti[f]
na dhidi ya wanajeshi wake na
dhidi ya mataifa mengi yaliyo
pamoja naye.[g] **23** Nami haki-
ka nitajitukuza na kujitakasa
na kujijulisha mwenyewe mbe-
le ya macho ya mataifa mengi;
nao watalazimika kujua kwa-
mba mimi ni Yehova.’

**39** “Nawe, mwana wa bina-
damu, tabiri dhidi ya
Gogu,[h] umwambie, ‘Bwana
Mwenye Enzi Kuu Yehova ana-
sema hivi: “Niko dhidi yako,
Gogu, kiongozi mkuu* wa Me-
sheki na Tubali.[i] **2** Nitaku-
geuza na kukuongoza na ku-
kufanya uje kutoka sehemu
za mbali zaidi za kaskazini[j]
na kukuleta kwenye milima
ya Israeli. **3** Nitaupiga upi-
nde wako utoke kwenye mko-
no wako wa kushoto na ku-
fanya mishale yako ianguke
kutoka kwenye mkono wako
wa kulia. **4** Utaanguka kwe-
nye milima ya Israeli,[k] wewe
na wanajeshi wako wote na
mataifa yatakayokuwa pamo-
ja nawe. Nitakufanya uwe cha-
kula cha kila aina ya ndege
wanaowinda na wanyama wa
mwituni.”’[l]

**5** “‘Utaanguka uwanjani,[a]
kwa maana mimi mwenye-
we nimesema,’ asema Bwana
Mwenye Enzi Kuu Yehova.
**6** “‘Nami nitatuma moto
dhidi ya Magogu na dhidi ya
wale wanaokaa visiwani kwa
usalama,[b] nao watalazimika
kujua kwamba mimi ni Yeho-
va. **7** Nitalifanya jina langu
takatifu lijulikane miongoni
mwa watu wangu Waisraeli,
nami sitaruhusu jina langu
takatifu lichafuliwe tena; na
mataifa yatalazimika kujua
kwamba mimi ni Yehova,[c] Mta-
katifu katika Israeli.’[d]
**8** “‘Naam, jambo hilo lina-
kuja, nalo litatendeka,’ ase-
ma Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova. ‘Hiyo ndiyo
siku ambayo nimesema kui-
husu. **9** Kwa hakika wakaa-
ji wa majiji ya Israeli watato-
ka nje na kuwasha moto kwa
silaha—ngao ndogo* na ngao
kubwa, pinde na mishale, ru-
ngu za vita# na mikuki. Nao
watazitumia kuwasha moto[e]
kwa miaka saba. **10** Hawa-
tahitaji kukusanya kuni sha-
mbani wala kuokota kuni mi-
situni, kwa sababu watatumia
silaha hizo kuwasha mioto.’
“‘Watawateka nyara wale
waliowateka nyara na kuwa-
pora wale waliokuwa wakiwa-
pora,’ asema Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova.
**11** “‘Siku hiyo, nitampa
Gogu[f] kaburi katika Israeli,
kwenye bonde la wale wanao-
safiri upande wa mashariki
wa bahari, nalo litazuia njia ya
wale wanaopitia humo. Hapo
ndipo watakapomzika Gogu
na umati wake wote, nao

---

**38:22** *Au “Nitamhukumu.” **39:1** *Au “mkuu wa wakuu.”

**39:9** *Kwa kawaida ilibebwa na wapiga mishale. #Au labda, “silaha zenye ncha kali zilizovaliwa mkononi.”

---

**SURA YA 38**
a Nah 1:5
b 2Nya 20:23, Hag 2:22, Zek 14:13
c Zek 14:12
d Kut 9:22, Yos 10:11
e Isa 30:30
f Mwa 19:24
g Yer 25:31

**SURA YA 39**
h Eze 38:2
i Eze 27:13, Eze 32:26
j Eze 38:4, 15
k Eze 38:21
l Ufu 19:17, 18

**Safu ya 2**
a Yer 25:33
b Eze 38:22
c Eze 38:16
d Isa 6:3
e Zb 46:9
f Eze 38:2

wataliita Bonde la Hamon-
Gogu.*[a] **12** Kwa miezi saba
watu wa nyumba ya Israeli wa-
tawazika ili kuitakasa nchi.[b]
**13** Watu wote wa nchi watafa-
nya kazi ya kuwazika, na hilo
litawaletea umaarufu siku ni-
takayojitukuza,'[c] asema Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yehova.

**14** Watu watapewa kazi ya
kupitapita nchini daima na
kuizika miili iliyobaki juu ya
dunia, ili kuitakasa dunia. Wa-
taendelea kutafuta kwa mie-
zi hiyo saba. **15** Wale wanao-
pitapita nchini watakapoona
mfupa wa mwanadamu, wata-
weka alama kando yake. Kisha
wale waliopewa kazi ya ku-
zika watauzika mfupa huo ka-
tika Bonde la Hamon-Gogu.[d]
**16** Na huko pia kutakuwa na
jiji linaloitwa Hamona.* Nao
wataitakasa nchi.'[e]

**17** "Nawe, mwana wa bina-
damu, Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi:
'Waambie ndege wa kila aina
na wanyama wote wa mwi-
tuni, "Kusanyikeni pamoja na
mje. Kusanyikeni kuzunguka
dhabihu yangu ninayowataya-
rishia, dhabihu kubwa kwe-
nye milima ya Israeli.[f] Mtaku-
la nyama na kunywa damu.[g]
**18** Mtakula nyama ya we-
nye nguvu na kunywa damu
ya viongozi wa dunia—kondoo
dume, wanakondoo, mbu-
zi, na ng'ombe dume—wanya-
ma wote waliononeshwa wa
Bashani. **19** Mtakula mafu-
ta kwa pupa mpaka mshibe na
kunywa damu mpaka mlewe
kutokana na dhabihu nitaka-
yowatayarishia."'

**20** "'Mtashibishwa mezani
pangu kwa farasi na waende-
shaji wa magari, watu wenye
nguvu na kila aina ya mashu-
jaa,'[a] asema Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova.

**21** "'Nitauonyesha wazi utu-
kufu wangu kati ya mataifa,
nayo mataifa yote yataona hu-
kumu ambayo nimetekeleza
na nguvu nilizoonyesha* kati
yao.[b] **22** Kuanzia siku hiyo,
watu wa nyumba ya Israeli wa-
talazimika kujua kwamba
mimi ni Yehova Mungu wao.
**23** Nayo mataifa yatalazi-
mika kujua kwamba watu wa
nyumba ya Israeli walipelekwa
uhamishoni kwa sababu ya
kosa lao, kwa sababu hawaku-
wa waaminifu kwangu.[c] Basi
niliwaficha uso wangu[d] na ku-
watia mikononi mwa maadui
wao,[e] na wote wakauawa kwa
upanga. **24** Niliwatendea ku-
lingana na uchafu wao na ma-
kosa yao, nami nikawaficha
uso wangu.'

**25** "Kwa hiyo Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anase-
ma hivi: 'Nitawarudisha watu
wa Yakobo waliotekwa[f] na ku-
waonyesha rehema watu wote
wa nyumba ya Israeli;[g] nami
nitalitetea jina langu takatifu
kwa bidii.*[h] **26** Baada ya ku-
fedheheshwa kwa sababu ya
ukosefu wao wote wa uamini-
fu kunielekea,[i] watakaa kwa
usalama katika nchi yao, na
hakuna mtu atakayewaogo-
pesha.[j] **27** Nitakapowarudi-
sha kutoka katika mataifa na
kuwakusanya pamoja kutoka
katika nchi za maadui wao,[k]
mimi pia nitajitakasa miongo-
ni mwao mbele ya macho ya
mataifa mengi.'[l]

---

**39:11** *Au "Bonde la Umati wa Gogu."
**39:16** *Maana yake "Umati."
**39:21** *Tnn., "mkono nilioonyesha."
**39:25** *Tnn., "nitajitoa kikamili kwa ajili ya jina langu takatifu."

**SURA YA 39**
a Eze 39:15
b Kum 21:22, 23
c Eze 38:16
d Eze 39:11
e Eze 39:12
f Isa 34:6-8; Yer 46:10; Sef 1:7
g Ufu 19:17, 18

**Safu ya 2**
a Eze 38:4-6; Hag 2:22; Ufu 19:17, 18
b Kut 7:4; Kut 14:4; Isa 37:20; Eze 38:16; Mal 1:11
c 2Nya 7:21, 22
d Kum 31:18; Isa 59:2
e Law 26:24, 25; Kum 32:30; Zb 106:40, 41
f Yer 30:3; Eze 34:13
g Ho 1:11; Zek 1:16
h Eze 36:21
i Da 9:16
j Law 26:5, 6
k Yer 30:10; Amo 9:14; Sef 3:20
l Isa 5:16; Eze 36:23

**28** "'Watalazimika kujua kwamba mimi ni Yehova Mungu wao nitakapowapeleka uhamishoni miongoni mwa mataifa na kuwarudisha katika nchi yao, bila kumwacha yeyote kati yao huko.[a] **29** Sitawaficha uso wangu tena,[b] kwa maana nitawamiminia roho yangu watu wa nyumba ya Israeli,'[c] asema Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova."

**40** Katika mwaka wa 25 wa uhamisho wetu,[d] mwanzoni mwa mwaka, siku ya 10 ya mwezi, katika mwaka wa 14 baada ya jiji kuanguka,[e] siku hiyohiyo mkono wa Yehova ulikuwa juu yangu, naye akanipeleka jijini.[f] **2** Kupitia maono kutoka kwa Mungu, alinileta katika nchi ya Israeli na kuniweka juu ya mlima mrefu sana,[g] na juu yake kulikuwa na jengo lililoonekana kama jiji, upande wa kusini.

**3** Aliponipeleka huko, niliona mtu fulani ambaye alionekana kama shaba.[h] Alikuwa na kamba ya kitani na utete wa kupimia* mkononi mwake,[i] naye alikuwa amesimama langoni. **4** Mtu huyo akaniambia: "Mwana wa binadamu, tazama kwa uangalifu, sikiliza kwa makini, na ukazie fikira* kila kitu ninachokuonyesha, kwa maana uliletwa hapa kwa sababu hiyo. Waambie watu wa nyumba ya Israeli kila kitu unachoona."[j]

**5** Nikaona ukuta uliozunguka nje ya hekalu.* Mkononi mwa mtu huyo kulikuwa na utete wa kupimia wenye urefu wa mikono sita (kila mkono ulikuwa umeongezwa urefu wa kiganja kimoja).* Akaanza kupima ukuta, nao ulikuwa na unene wa utete mmoja na urefu wake ulikuwa utete mmoja.

**6** Kisha akaja kwenye lango lililotazama mashariki[a] na kupanda ngazi zake. Alipopima kizingiti cha lango hilo, upana wake ulikuwa utete mmoja, na upana wa kile kizingiti kingine ulikuwa utete mmoja pia. **7** Kila chumba cha walinzi kilikuwa na urefu wa utete mmoja na upana wa utete mmoja, na kulikuwa na kipimo cha mikono mitano kati ya vyumba vya walinzi.[b] Kipimo cha kizingiti cha lango kando ya ukumbi wa lango linalotazama upande wa ndani kilikuwa utete mmoja.

**8** Alipima ukumbi wa lango kuelekea ndani, nao ulikuwa utete mmoja. **9** Kisha akapima ukumbi wa lango, nao ulikuwa mikono minane; na akapima nguzo zake za pembeni, nazo zilikuwa mikono miwili; na ukumbi wa lango ulikuwa upande uliotazama ndani.

**10** Kulikuwa na vyumba vitatu vya walinzi katika kila upande wa lango la mashariki. Vyumba hivyo vitatu vilikuwa na ukubwa uleule, nazo nguzo za pembeni zilizokuwa pande zote mbili zilikuwa na ukubwa uleule.

**11** Kisha akapima upana wa lango, nao ulikuwa mikono 10;

---

40:3 *Angalia Nyongeza B14. **40:4** *Tnn., "uweke moyo wako kwa." **40:5** *Tnn., "nyumba." Neno "hekalu" linatumiwa katika sura ya 40-48 wakati ambapo linarejelea majengo ya hekalu au hekalu lenyewe.

**40:5** *Tnn., "utete wa kupimia wa mikono sita, mkono mmoja na kiganja kimoja." Hiki ni kipimo cha mikono mirefu. Angalia Nyongeza B14.

---

**SURA YA 39**
a Kum 30:4
b Isa 45:17, Isa 54:8, Yer 29:14
c Isa 32:14, 15, Yoe 2:28

**SURA YA 40**
d 2Fa 24:15, 16
e 2Fa 25:8-10, Eze 33:21
f Eze 8:3
g Isa 2:2
h Eze 1:5, 7, Da 10:5, 6
i Eze 47:3, Zek 2:1, 2, Ufu 11:1, Ufu 21:15
j Eze 43:10

**Safu ya 2**
a Eze 40:10, Eze 43:1, 4, Eze 46:1, 2
b 1Nya 9:26, 27

na urefu wa lango ulikuwa mi-
kono 13.
**12** Eneo lililogawanywa lili-
lokuwa mbele ya vyumba vya
walinzi kila upande lilikuwa
na kipimo cha mkono mmo-
ja. Vyumba vya walinzi pande
zote mbili vilikuwa mikono
sita kila kimoja.
**13** Kisha akapima lango ku-
toka kwenye paa la chu-
mba kimoja cha mlinzi* mpa-
ka kwenye paa la kile kingine,
na upana wake ulikuwa miko-
no 25; mlango mmoja ulitaza-
mana na mlango mwingine.[a]
**14** Kisha akapima nguzo za
pembeni, ambazo zilikuwa na
urefu wa mikono 60, pia ngu-
zo za pembeni katika malango
kuzunguka ua. **15** Urefu ku-
toka upande wa mbele wa la-
ngo mpaka mbele ya ukumbi
upande wa ndani wa lango uli-
kuwa mikono 50.
**16** Ndani ya lango, kila upa-
nde kwenye vyumba vya wali-
nzi na pia kwenye nguzo zake
za pembeni kulikuwa na ma-
dirisha yenye viunzi ambavyo
ukubwa wake ulipungua ku-
toka nje kwenda ndani.[b] Upa-
nde wa ndani wa kumbi uliku-
wa pia na madirisha kila upa-
nde, na kulikuwa na michongo
ya mitende[c] kwenye nguzo za
pembeni.
**17** Kisha akanileta kwenye
ua wa nje, nami nikaona vyu-
mba vya kulia chakula,*[d] na
sakafu iliyozunguka ua. Kuli-
kuwa na vyumba 30 vya ku-
lia chakula kwenye ile sakafu.
**18** Urefu wa sakafu iliyoku-
wa kando ya malango ulikuwa
sawa na urefu wa malango
—hiyo ilikuwa sakafu ya chini.
**19** Kisha akapima umbali*
kutoka mbele ya lango la chi-
ni mpaka kwenye uzio wa ua
wa ndani. Ulikuwa mikono 100
upande wa mashariki na wa
kaskazini.
**20** Ua wa nje ulikuwa na la-
ngo lililotazama kaskazini,
naye akapima urefu wake
na upana wake. **21** Kuliku-
wa na vyumba vitatu vya wa-
linzi kila upande. Nguzo zake
za pembeni na ukumbi wake
ulikuwa na vipimo sawa na
lile lango la kwanza. Urefu
wake ulikuwa mikono 50 na
upana wake mikono 25.
**22** Madirisha yake, ukumbi
wake, na michongo yake ya
mitende[a] yalikuwa na uku-
bwa ulio sawa na yale ya la-
ngo la mashariki. Watu wange-
weza kuyafikia kwa kupanda
ngazi saba, na ukumbi wake
ulikuwa mbele yake.
**23** Kulikuwa na lango kati-
ka ua wa ndani lililotazamana
na lango la kaskazini na lingi-
ne lililotazamana na lango la
mashariki. Alipima urefu ku-
toka lango moja hadi lingine,
nao ulikuwa mikono 100.
**24** Kisha akanileta upande
wa kusini, nami nikaona la-
ngo upande wa kusini.[b] Akapi-
ma nguzo zake za pembeni na
ukumbi wake, nazo zilikuwa
na ukubwa ulio sawa na zile
nyingine. **25** Kila upande na
pia katika ukumbi wake kuli-
kuwa na madirisha, kama ma-
dirisha yale mengine. Urefu
wake ulikuwa mikono 50 na
upana wa mikono 25. **26** Ku-
likuwa na ngazi saba zilizoele-
kea langoni,[c] na ukumbi wake
ulikuwa mbele yake. Nalo lili-

**40:13** *Labda inarejelea sehemu ya juu ya ukuta wa chumba cha mlinzi. **40:17** *Au “nikaona vyumba.”

**40:19** *Tnn., “upana.”

SURA YA 40
*a* Eze 40:20, 21
*b* 1Fa 6:4 Eze 41:26
*c* 1Fa 6:35
*d* 1Nya 28:12

Safu ya 2
*a* Eze 41:20, 26
*b* Eze 46:9
*c* Eze 40:20, 22

kuwa na michongo ya mitende
kwenye nguzo zake za pembe-
ni, mmoja kila upande.
**27** Ua wa ndani ulikuwa na
lango lililotazama upande wa
kusini, akapima kuelekea ku-
sini kutoka lango moja mpa-
ka lingine, na urefu wake uli-
kuwa mikono 100. **28** Kisha
akanileta kwenye ua wa nda-
ni kupitia lango la kusini; ali-
polipima lango la kusini, lili-
kuwa na ukubwa sawa na yale
malango mengine. **29** Vyu-
mba vyake vya walinzi, ngu-
zo zake za pembeni, na uku-
mbi wake ulikuwa na ukubwa
sawa na malango mengine.
Kulikuwa na madirisha kila
upande na pia kwenye uku-
mbi. Urefu wake ulikuwa mi-
kono 50 na upana wake miko-
no 25.[a] **30** Kulikuwa na ku-
mbi pande zote; zilikuwa na
urefu wa mikono 25 na upa-
na wa mikono 5. **31** Ukumbi
wake ulitazama ua wa nje, na
kulikuwa na michongo ya mi-
tende kwenye nguzo zake za
pembeni,[b] na ngazi nane zilie-
lekea kwenye lango hilo.[c]
**32** Aliponileta kwenye ua
wa ndani kutoka mashariki,
alililipima lango, nalo lilikuwa
na ukubwa sawa na malango
mengine. **33** Vyumba vyake
vya walinzi, nguzo zake za pe-
mbeni, na ukumbi wake uliku-
wa na ukubwa sawa na mala-
ngo mengine, na kulikuwa na
madirisha kila upande na pia
kwenye ukumbi. Urefu wake
ulikuwa mikono 50 na upana
wake mikono 25. **34** Ukumbi
wake ulitazama ua wa nje, na
kulikuwa na michongo ya mi-
tende kwenye nguzo zake mbi-
li za pembeni, na ngazi nane
zilielekea kwenye lango hilo.

**35** Kisha akanileta kwenye
lango la kaskazini[a] naye aka-
lipima; ukubwa wake uliku-
wa sawa na malango mengine.
**36** Vyumba vyake vya wali-
nzi, nguzo zake za pembeni,
na ukumbi wake ulikuwa sawa
na malango mengine. Lango
hilo lilikuwa na madirisha kila
upande. Urefu wake ulikuwa
mikono 50 na upana wa miko-
no 25. **37** Nguzo zake za pe-
mbeni zilitazama ua wa nje na
kulikuwa na michongo ya mi-
tende kwenye nguzo zake mbi-
li za pembeni, na ngazi nane
zilielekea kwenye lango hilo.
**38** Kulikuwa na chumba
cha kulia chakula pamoja na
mlango wake karibu na nguzo
za pembeni za malango, ma-
hali ambapo dhabihu nzima
za kuteketezwa zilioshewa.[b]
**39** Kulikuwa na meza mbi-
li kila upande wa ukumbi wa
lango ambapo wanyama wa
dhabihu nzima za kutekete-
zwa walichinjiwa,[c] na wa dha-
bihu za dhambi,[d] na wa
dhabihu za hatia.[e] **40** Kwe-
nye njia inayopanda kuelekea
katika lango la kaskazini, ku-
likuwa na meza mbili nje ya
lango. Kulikuwa pia na meza
mbili upande ule mwingine
wa ukumbi wa lango. **41** Ku-
likuwa na meza nne kila upa-
nde wa lango—meza nane
kwa ujumla—ambapo wanya-
ma wa dhabihu walichinjiwa.
**42** Zile meza nne za dhabi-
hu nzima za kuteketezwa zi-
litengenezwa kwa mawe yali-
yochongwa. Zilikuwa na ure-
fu wa mkono mmoja na
nusu, upana wa mkono mmo-
ja na nusu, na kimo cha mko-
no mmoja. Juu yake waliweka
vifaa vilivyotumiwa kuwachi-
njia wanyama wa dhabihu za

SURA YA 40
a Eze 40:20, 21
b Eze 40:16
c Eze 40:32, 34 Eze 40:35, 37

Safu ya 2
a Eze 44:4
b Law 8:21
c Law 1:3, 6 Law 8:20 Eze 43:18
d Law 4:3, 4
e Law 5:6 Law 7:1 Eze 42:13 Eze 44:29

kuteketezwa na dhabihu nyingine. **43** Rafu zenye upana wa kiganja kimoja, zilifungwa kuzunguka pande zote za kuta za ndani; na nyama za dhabihu za zawadi ziliwekwa kwenye zile meza.

**44** Kulikuwa na vyumba vya kulia chakula vya waimbaji nje ya lango la ndani;[a] vilikuwa katika ua wa ndani karibu na lango la kaskazini, vikitazama upande wa kusini. Kulikuwa na chumba kingine cha kulia chakula karibu na lango la mashariki, kilitazama kaskazini.

**45** Akaniambia: "Chumba hiki cha chakula kinachotazama upande wa kusini ni cha makuhani walio na jukumu la kutimiza utumishi wa hekaluni.[b] **46** Chumba cha kulia chakula kinachotazama upande wa kaskazini ni cha makuhani walio na jukumu la kutimiza utumishi wa madhabahu.[c] Hao ni wana wa Sadoki,[d] Walawi waliopewa kazi ya kumkaribia Yehova ili kumhudumia."[e]

**47** Kisha akapima ua wa ndani. Ulikuwa na urefu wa mikono 100 na upana wa mikono 100, mraba. Madhabahu ilikuwa mbele ya hekalu.

**48** Kisha akanileta kwenye ukumbi wa hekalu,[f] naye akapima nguzo ya pembeni ya ukumbi, nayo ilikuwa mikono mitano upande mmoja na mikono mitano upande wa pili. Upana wa lango ulikuwa mikono mitatu upande mmoja na mikono mitatu upande wa pili.

**49** Ukumbi ulikuwa na urefu wa mikono 20 na upana wa mikono 11.* Watu walipanda ngazi ili kufika kwenye ukumbi huo. Kulikuwa na nguzo kwenye miimo ya pembeni, nguzo moja kila upande.[a]

**41** Kisha akanileta kwenye sehemu ya nje ya patakatifu,* naye akapima nguzo za pembeni; zilikuwa na upana wa mikono sita# upande mmoja na mikono sita upande mwingine. **2** Mlango ulikuwa na upana wa mikono kumi, na kuta za pembeni za mlango zilikuwa mikono mitano upande mmoja na mikono mitano upande wa pili. Akapima urefu wake, ambao ulikuwa mikono 40, na upana wake, mikono 20.

**3** Kisha akaingia ndani* na kupima nguzo ya pembeni ya mlango, nayo ilikuwa na unene wa mikono miwili, na mlango ulikuwa na upana wa mikono sita. Kuta za pembeni za mlango zilikuwa# mikono saba. **4** Kisha akapima chumba kilichotazamana na sehemu ya nje ya patakatifu, na urefu wake ulikuwa mikono 20, na upana wake mikono 20.[b] Naye akaniambia: "Hapa ndipo Patakatifu Zaidi."[c]

**5** Kisha akapima ukuta wa hekalu, na unene wake ulikuwa mikono sita. Na vyumba vya kando kuzunguka hekalu vilikuwa na upana wa mikono minne.[d] **6** Vyumba vya kando vilikuwa na ghorofa tatu, moja juu ya nyingine, na kila

**SURA YA 40**
*a* 1Nya 6:31, 32
*b* Hes 3:6-8; 1Nya 9:22, 23; Zb 134:1
*c* Law 6:12, 13; Hes 18:5; 2Nya 13:10, 11
*d* 1Fa 2:35; Eze 43:19
*e* Hes 16:39, 40; Eze 44:15, 16
*f* 1Fa 6:3; 2Nya 3:4

**Safu ya 2**
*a* 1Fa 7:21

**SURA YA 41**
*b* 1Fa 6:20; 2Nya 3:8
*c* Kut 26:33
*d* 1Fa 6:5

**40:49** *Au labda, "12."

**41:1** *Tnn., "hekalu." Katika sura ya 41 na 42, neno hili linamaanisha sehemu ya nje ya mahali patakatifu (Patakatifu) au sehemu yote ya mahali patakatifu (hekalu kutia ndani Patakatifu na Patakatifu Zaidi). #Hiki ni kipimo cha mikono mirefu. Angalia Nyongeza B14.
**41:3** *Yaani, kwenye sehemu ya ndani ya mahali patakatifu, au Patakatifu Zaidi. #Tnn., "upana wa mlango ulikuwa."

ghorofa ilikuwa na vyumba
30. Kulikuwa na vidato kuzu-
nguka pande zote za ukuta wa
hekalu ambavyo vilishikilia
vyumba vya kando, ili vishi-
kio visiguse ukuta wa hekalu
lenyewe.[a] **7** Pande zote mbili
za hekalu zilikuwa na njia ili-
yopindapinda* ambayo ilipa-
nuka kadiri ilivyopanda kue-
lekea vyumba vya juu.[b] Upa-
na uliongezeka kutoka ghoro-
fa moja hadi nyingine kadiri
mtu alivyopanda kutoka gho-
rofa ya chini hadi ya juu aki-
pitia ghorofa ya katikati.
**8** Nikaona kwamba kuliku-
wa na jukwaa lililoinuliwa ku-
zunguka hekalu, na misingi ya
vyumba vya kando ilikuwa na
urefu wa utete mmoja wa mi-
kono sita mpaka kwenye pe-
mbe. **9** Upana wa ukuta wa
nje wa vyumba vya kando uli-
kuwa mikono mitano. Kuliku-
wa na eneo lililo wazi* kando
ya vyumba vya kando vilivyo-
kuwa sehemu ya hekalu.
**10** Kati ya hekalu na vile
vyumba vya kulia chakula*[c]
kulikuwa na eneo lenye upa-
na wa mikono 20 kila upande.
**11** Kulikuwa na mlango kati
ya vyumba vya kando na eneo
lililo wazi lililokuwa upande
wa kaskazini na mlango mwi-
ngine upande wa kusini. Upa-
na wa eneo lililo wazi ulikuwa
mikono mitano pande zote.
**12** Jengo lililokuwa magha-
ribi likitazama eneo lililo wazi
lilikuwa na upana wa miko-
no 70 na urefu wa mikono 90;
ukuta wa jengo hilo ulikuwa
na unene wa mikono mitano
pande zote.
**13** Akapima hekalu, nalo li-
likuwa na urefu wa miko-
no 100. Lile eneo lililo wazi,
jengo,* na kuta zake zilikuwa
pia na urefu wa mikono 100.
**14** Upana wa upande wa mbe-
le wa hekalu uliotazama ma-
shariki na pia wa eneo lililo
wazi ulikuwa mikono 100.
**15** Akapima urefu wa jengo
lililotazama eneo lililo wazi
upande wa nyuma, pamoja na
mabaraza yake pande zote
mbili, na urefu wake ulikuwa
mikono 100.
Pia akapima sehemu ya nje
ya patakatifu, sehemu ya nda-
ni ya patakatifu,[a] na zile ku-
mbi za ua, **16** pia vizingiti,
madirisha yenye viunzi amba-
vyo ukubwa wake ulipu-
ngua kutoka nje kwenda nda-
ni,[b] na mabaraza yaliyokuwa
katika sehemu hizo tatu.
Karibu na kizingiti kuliku-
wa na mbao[c] zilizofunika kuta
kuanzia sakafuni mpaka kwe-
nye madirisha; nayo madiri-
sha yalikuwa yamefunikwa.
**17** Pia alipima sehemu ya juu
ya mlango na sehemu ya nda-
ni ya hekalu na nje na kuzu-
nguka ukuta wote. **18** Kuli-
kuwa na michongo ya make-
rubi[d] na pia michongo ya mi-
tende,[e] kila mtende ulikuwa
kati ya makerubi wawili, na
kila kerubi alikuwa na nyu-
so mbili. **19** Uso wa mwana-
damu ulitazama mtende upa-
nde mmoja, na uso wa si-
mba* ulitazama mtende upa-
nde wa pili.[f] Ilichongwa hivyo
katika hekalu lote. **20** Kua-
nzia sakafuni mpaka sehemu

**SURA YA 41**
a 1Fa 6:6, 10
b 1Fa 6:8
c 1Nya 28:12

**Safu ya 2**
a 2Nya 3:8; Eze 41:4
b 1Fa 6:4
c 1Fa 6:15; 2Nya 3:5
d 1Fa 6:29; 1Fa 7:36; 2Nya 3:7
e Eze 40:16
f Eze 1:5, 10; Ufu 4:7

**41:7** *Inaonekana inarejelea ngazi za duara. **41:9** *Inaonekana ni njia nyembamba iliyozunguka hekalu. **41:10** *Au "vile vyumba."

**41:13** *Yaani, jengo la upande wa magharibi wa mahali patakatifu. **41:19** *Au "mwanasimba mwenye manyoya marefu shingoni."

iliyo juu ya mlango kulikuwa na michongo ya makerubi na michongo ya mitende kwenye ukuta wa patakatifu.

**21** Miimo ya milango* ya patakatifu ilikuwa mraba.[a] Mbele ya mahali patakatifu# kulikuwa na kitu kama **22** madhabahu ya mbao[b] iliyokuwa na kimo cha mikono mitatu, na urefu wa mikono miwili. Ilikuwa na nguzo za pembeni, na sehemu yake ya chini* na kuta zake zilitengenezwa kwa mbao. Kisha akaniambia: "Hii ndiyo meza iliyo mbele za Yehova."[c]

**23** Kulikuwa na milango miwili katika sehemu ya nje ya patakatifu na pia mahali patakatifu.[d] **24** Milango ilikuwa na bawaba mbili zilizozunguka, bawaba mbili kwa kila mlango. **25** Kulikuwa na michongo ya makerubi na michongo ya mitende kwenye milango ya patakatifu, kama ile iliyokuwa ukutani.[e] Pia kulikuwa na kifuniko* cha mbao juu ya upande wa mbele wa ukumbi kwa nje. **26** Pia kulikuwa na madirisha yenye viunzi ambavyo ukubwa wake ulipungua kutoka nje kwenda ndani[f] na michongo ya mitende pande zote mbili za ukumbi, pia kwenye vyumba vya kando vya hekalu na vifuniko.

**42** Kisha akanipeleka kwenye ua wa nje kuelekea kaskazini.[g] Naye akanileta kwenye jengo lenye vyumba vya kulia chakula lililopakana na eneo lililo wazi,[h] upande wa kaskazini wa jengo linalofuata.[a] **2** Urefu wake katika mlango wa kaskazini ulikuwa mikono 100,* na upana wake mikono 50. **3** Lilikuwa kati ya ua wa ndani, ambao ulikuwa na upana wa mikono 20,[b] na sakafu ya ua wa nje. Mabaraza yake yalitazamana na yalikuwa na urefu wa ghorofa tatu. **4** Mbele ya vyumba vya kulia chakula* kulikuwa na njia ya ndani[c] yenye upana wa mikono 10 na urefu wa mikono 100,# na milango yake ilitazama kaskazini. **5** Vyumba vya kulia chakula vilivyokuwa juu katika jengo hilo vilikuwa vyembamba kuliko vile vya chini na vya katikati, kwa sababu mabaraza yalichukua nafasi kubwa ya vyumba hivyo. **6** Kwa maana mabaraza yalikuwa na urefu wa ghorofa tatu, lakini hayakuwa na nguzo kama nguzo za nyua. Ndiyo sababu nafasi kubwa zaidi ya vyumba vilivyokuwa juu ilichukuliwa na mabaraza kuliko katika ghorofa ya chini na ya katikati.

**7** Ukuta wa nje wa mawe uliokuwa karibu na vyumba vya kulia chakula kuelekea ua wa nje uliotazama vile vyumba vingine vya kulia chakula ulikuwa na urefu wa mikono 50. **8** Kwa maana urefu wa vyumba vya kulia chakula vilivyotazama ua wa nje ulikuwa mikono 50, lakini vile vilivyotazama patakatifu vilikuwa na urefu wa mikono 100.

---

**41:21** *Tnn., "Mwimo wa mlango." Inaonekana maneno haya yanarejelea njia ya kuingia Patakatifu. #Inaonekana inarejelea Patakatifu Zaidi. **41:22** *Tnn., "urefu wake." **41:25** *Au "paa dogo."

**42:2** *Hiki ni kipimo cha mikono mirefu. Angalia Nyongeza B14. **42:4** *Au "vile vyumba." #Kulingana na *Septuajinti* ya Kigiriki ni "urefu wa mikono 100." Maandishi ya Kiebrania yanasema hivi: "Njia ya mkono mmoja." Angalia Nyongeza B14.

---

SURA YA 41
*a* 1Fa 6:33
*b* Kut 30:1; 1Fa 7:48; Ufu 8:3
*c* Eze 44:16; Mal 1:7
*d* 1Fa 6:31-35
*e* Eze 41:17, 18
*f* Eze 40:16

SURA YA 42
*g* Eze 40:2
*h* Eze 42:13

Safu ya 2
*a* Eze 41:12, 15
*b* Eze 41:10
*c* Eze 42:10, 11

**9** Kulikuwa na njia iliyoele-
kea kwenye vyumba vya kulia
chakula upande wa mashariki
kutoka kwenye ua wa nje.
**10** Kulikuwa pia na vyumba
vya kulia chakula katika*
ukuta wa mawe wa ua upande
wa mashariki, karibu na eneo
lililo wazi na pia jengo.[a]
**11** Mbele ya vyumba hivyo
kulikuwa na njia kama ile ya
vyumba vya kulia chakula vya
kaskazini.[b] Vyumba hivyo vili-
kuwa na urefu na upana uleu-
le, na milango yake ya kutokea
na ramani yake ililingana na
ya vyumba vya kaskazini vya
kulia chakula. Milango yake
**12** ilikuwa kama milango ya
vyumba vya kusini vya kulia
chakula. Kulikuwa na mlango
mahali ambapo njia ilianzia,
kabla ya ukuta wa mawe ulio-
kuwa upande wa mashariki,
mahali ambapo mtu angeweza
kuingilia.[c]
**13** Kisha akaniambia: "Vyu-
mba vya kulia chakula vya
kaskazini na vyumba vya ku-
lia chakula vya kusini vina-
vyopakana na eneo lililo wazi[d]
ndivyo vyumba vya kulia cha-
kula vilivyo vitakatifu amba-
mo makuhani wanaomkaribia
Yehova hula matoleo mata-
katifu zaidi.[e] Matoleo mata-
katifu zaidi, toleo la nafaka,
dhabihu ya dhambi, na dha-
bihu ya hatia huwekwa humo,
kwa sababu mahali hapo
ni patakatifu.[f] **14** Makuha-
ni wanapoingia, hawapaswi
kutoka mahali patakatifu na
kwenda kwenye ua wa nje kab-
la hawajavua mavazi wanayo-
vaa wanapohudumu,[g] kwa sa-
babu ni matakatifu. Watavaa
mavazi mengine ili waende ka-
tika maeneo ambayo watu wa-
naruhusiwa kuingia."
**15** Alipomaliza kupima se-
hemu ya ndani ya hekalu,*
akanipeleka nje kupitia lango
linalotazama mashariki,[a] naye
akapima eneo hilo lote.
**16** Akapima upande wa ma-
shariki kwa ule utete wa ku-
pimia.* Ulikuwa na urefu wa
tete 500 kutoka upande mmo-
ja hadi mwingine, kulingana
na utete wa kupimia.
**17** Akapima upande wa
kaskazini, nao ulikuwa na ure-
fu wa tete 500, kulingana na
utete wa kupimia.
**18** Akapima upande wa ku-
sini, nao ulikuwa na urefu wa
tete 500, kulingana na utete
wa kupimia.
**19** Akazunguka upande wa
magharibi. Akapima urefu wa
tete 500 kwa utete wa ku-
pimia.
**20** Akapima pande nne za
eneo hilo. Lilikuwa na uku-
ta uliolizunguka pande zote[b]
uliokuwa na urefu wa tete 500
na upana wa tete 500,[c] ili ku-
tenganisha kitu kitakatifu na
kitu cha matumizi ya ka-
waida.[d]

## 43

**43** Kisha akanipeleka kwe-
nye lango linalotazama
mashariki.[e] **2** Hapo nikaona
utukufu wa Mungu wa Israe-
li ukija kutoka mashariki,[f] na
sauti yake ilikuwa kama sauti
ya maji yenye kishindo;[g]
nayo dunia iling'aa kwa utu-
kufu wake.[h] **3** Mambo nili-
yoona yalikuwa kama mao-
no niliyoona nilipokuja* ku-
liangamiza jiji, na yalioneka-
na kama mambo niliyoona

SURA YA 42
a Eze 41:12; Eze 42:1
b Eze 42:4
c Eze 42:9
d Eze 42:1
e Law 6:14, 16; Law 7:1, 6; Law 10:12, 13; Law 24:8, 9; Hes 18:10; Eze 40:46
f Law 2:3; Hes 18:9; Ne 13:5
g Kut 28:40; Kut 29:8, 9; Law 8:13; Eze 44:19

Safu ya 2
a Eze 40:6
b Eze 40:5
c Eze 45:1, 2
d Law 10:10; Eze 44:23; 2Ko 6:17

SURA YA 43
e Eze 40:6; Eze 42:15; Eze 44:1
f Eze 9:3; Eze 11:23
g Eze 1:24; Yoh 12:28, 29
h Isa 6:3; Eze 10:4

**42:10** *Tnn., "katika upana wa."

**42:15** *Tnn., "nyumba ya ndani." **42:16** *Angalia Nyongeza B14. **43:3** *Au labda, "alipokuja."

karibu na mto Kebari;[a] nami
nikaanguka kifudifudi.
4 Kisha utukufu wa Yehova
ukaingia hekaluni* kupitia la-
ngo lililotazama mashariki.[b]
5 Ndipo roho ikaniinua na ku-
niingiza kwenye ua wa ndani,
nami nikaona kwamba heka-
lu lilikuwa limejaa utukufu wa
Yehova.[c] 6 Kisha nikasikia
mtu akizungumza nami kuto-
ka katika lile hekalu, na mtu
huyo akaja na kusimama ka-
ndo yangu.[d] 7 Akaniambia:
"Mwana wa binadamu, hapa
ndipo mahali pa kiti changu
cha ufalme[e] na mahali pa nya-
yo za miguu yangu,[f] ambapo
nitakaa kati ya watu wa Israe-
li milele.[g] Watu wa nyu-
mba ya Israeli hawatalichafua
tena jina langu takatifu,[h] wao
na wafalme wao, kwa ukahaba
wao wa kiroho na kwa maiti
za wafalme wao wanapokufa.
8 Kwa kuweka kizingiti chao
kando ya kizingiti changu na
mwimo wa mlango wao kando
ya mwimo wa mlango wangu,
kukiwa na ukuta tu kati yangu
nao,[i] walilichafua jina langu
takatifu kwa mambo yanayo-
chukiza waliyotenda hivi kwa-
mba nikawaangamiza kabisa
kwa hasira yangu.[j] 9 Basi
sasa na wauweke mbali nami
ukahaba wao wa kiroho na
maiti za wafalme wao, nami
nitakaa miongoni mwao mi-
lele.[k]
10 "Na wewe, mwana wa bi-
nadamu, waeleze watu wa
nyumba ya Israeli kuhusu he-
kalu[l] ili waaibike kwa saba-
bu ya makosa yao,[m] nao wa-
napaswa kuichunguza rama-
ni yake.* 11 Ikiwa wataaibi-
ka kwa sababu ya mambo yote
ambayo wamefanya, una-
paswa kuwaonyesha ramani
ya hekalu, mpangilio wake,
na njia zake za kutokea, na
za kuingilia.[a] Waonyeshe ra-
mani zake zote na maagizo
yake, ramani zake na sheria
zake, nawe uziandike mbele
ya macho yao, ili waone rama-
ni zake zote na kufuata maa-
gizo yake.[b] 12 Hii ndiyo she-
ria ya hekalu. Eneo lote kuzu-
nguka juu ya mlima ni taka-
tifu zaidi.[c] Tazama! Hii ndiyo
sheria ya hekalu.
13 "Hivi ndivyo vipimo vya
madhabahu kwa kipimo cha
mikono[d] (kila mkono ulionge-
zwa kiganja kimoja).* Sehemu
yake ya chini ni mkono mmoja
na upana wake mkono mmo-
ja. Ina ukingo ambao upana
wake ni shubiri# moja kuzu-
nguka pembeni. Hiyo ndiyo
sehemu ya chini ya ma-
dhabahu. 14 Kuanzia sehe-
mu ya chini ya sakafu mpa-
ka kwenye kidato cha chini
kinachozunguka pande zote
ni mikono miwili, na upana
wake ni mkono mmoja. Kua-
nzia kidato kidogo kinacho-
zunguka pande zote mpaka
kwenye kidato kikubwa kina-
chozunguka pande zote ni mi-
kono minne, na upana wake
ni mkono mmoja. 15 Jiko la
madhabahu lina urefu wa mi-
kono minne, na kutoka kwe-
nye jiko la madhabahu kuele-
kea juu kuna zile pembe nne.[e]
16 Jiko la madhabahu ni la
mraba, urefu wake ni miko-

43:4 *Tnn., "kwenye ile nyumba."
43:10 *Tnn., "kupima kielelezo chake."

43:13 *Hiki ni kipimo cha mikono mirefu. Angalia Nyongeza B14. #Yaani, upana wa kiganja cha mkono kuanzia kidole gumba hadi kidole kidogo, karibu sentimita 22.2 ( inchi 8.75). Angalia Nyongeza B14.

SURA YA 43
a Eze 1:3, 4; Eze 3:23
b Eze 10:19; Eze 44:1, 2
c Kut 40:34; 1Fa 8:10; Eze 44:4
d Eze 40:3
e Isa 6:1; Yer 3:17; Eze 1:26
f 1Nya 28:2
g Kut 29:45; Zb 68:16; Zb 132:14; Yoe 3:17
h Eze 39:7; Zek 13:2
i Eze 8:3
j Da 9:12
k Eze 37:23; Eze 37:26; 2Ko 6:16
l Eze 40:4
m Eze 16:63

Safu ya 2
a Eze 44:5
b Eze 11:19, 20; Eze 36:27
c Zb 93:5; Eze 40:2; Eze 42:20
d Kut 27:1; 2Nya 4:1
e Kut 27:2; Ufu 9:13

no 12 na upana wake ni mi-
kono 12.[a] **17** Pande nne za
kidato kinachozunguka zina
urefu wa mikono 14 na upa-
na wa mikono 14; na ukingo
unaozunguka ni nusu mkono,
na sehemu yake ya chini ni
mkono mmoja pande zote.

“Na ngazi zake zinatazama
upande wa mashariki.”

**18** Kisha akaniambia: “Mwa-
na wa binadamu, Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anase-
ma hivi: ‘Hii ndiyo miongo-
zo ya kufuata madhabahu ina-
potengenezwa, ili dhabihu
nzima za kuteketezwa zito-
lewe na damu inyunyizwe juu
yake.’[b]

**19** “‘Utawapa makuhani Wa-
lawi wazao wa Sadoki[c] wa-
naonikaribia ili kunihudu-
mia ng’ombe dume mchanga
wa kundi kwa ajili ya dhabi-
hu ya dhambi,’[d] asema Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yehova.
**20** ‘Unapaswa kuchukua kiasi
fulani cha damu yake na kuitia
kwenye zile pembe nne za ma-
dhabahu, juu ya ncha nne za
kidato kinachozunguka pande
zote, na juu ya ukingo unaozu-
nguka pande zote, ili kuitaka-
sa kutokana na dhambi na ku-
funika dhambi yake.[e] **21** Ki-
sha utamchukua yule ng’ombe
dume mchanga, ile dhabihu ya
dhambi, ili umteketeze maha-
li palipochaguliwa pa hekalu,
nje ya patakatifu.[f] **22** Katika
siku ya pili utatoa mbuzi dume
ambaye hana kasoro kwa aji-
li ya dhabihu ya dhambi; nao
wataitakasa madhabahu ku-
tokana na dhambi kama wali-
vyoitakasa kutokana na dha-
mbi kwa kutumia yule ng’o-
mbe dume mchanga.’

**23** “‘Utakapomaliza kuita-
kasa kutokana na dhambi,
utatoa ng’ombe dume mcha-
nga wa kundi ambaye hana
kasoro na kondoo dume wa
kundi ambaye hana kasoro.
**24** Nawe utawaleta kwa Ye-
hova, na makuhani watawa-
nyunyizia chumvi[a] na kuwa-
toa kwa Yehova wakiwa dha-
bihu nzima ya kuteketezwa.
**25** Kwa siku saba utamtoa
mbuzi dume kwa ajili ya
dhabihu ya dhambi kila siku,[b]
pia ng’ombe dume mchanga
wa mifugo, na kondoo dume
kutoka katika kundi; uta-
watoa wanyama ambao hawa-
na kasoro.* **26** Kwa siku
saba watafunika dhambi ya
madhabahu, nao wataitakasa
na kuiweka tayari. **27** Baa-
da ya siku hizo kwisha, siku
ya nane[c] na kuendelea, kuha-
ni atatoa dhabihu zenu* nzi-
ma za kuteketezwa na dhabi-
hu za ushirika kwenye madha-
bahu; nami nitafurahishwa
nanyi,’[d] asema Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova.”

**44** Akanirudisha kupitia
lango la nje la pataka-
tifu lililotazama mashari-
ki,[e] nalo lilikuwa limefungwa.[f]
**2** Ndipo Yehova akaniambia:
“Lango hili litabaki likiwa li-
mefungwa. Halipaswi kufu-
nguliwa, na hakuna mwana-
damu yeyote atakayelitumia
kuingia; kwa maana mimi Ye-
hova, Mungu wa Israeli, ni-
meingia kupitia lango hilo,[g]
basi linapaswa kubaki liki-
wa limefungwa. **3** Hata hi-
vyo, kiongozi ataketi humo
ili ale mkate mbele zangu
mimi Yehova,[h] kwa maana

**43:25** * Au “walio kamili.” **43:27** * Yaani, za watu.

SURA YA 43
a Kut 38:1; 2Nya 4:1
b Kut 40:29; Law 1:5; Law 8:18-21; Eze 45:19
c Eze 40:46; Eze 44:15; Eze 48:11
d Kut 29:10; Law 8:14
e Kut 29:36, 37; Law 8:15; Ebr 9:23
f Kut 29:14; Law 8:17; Ebr 13:11

Safu ya 2
a Law 2:13
b Kut 29:35
c Law 9:1
d Eze 20:40

SURA YA 44
e Eze 43:1
f Eze 46:1
g Eze 43:2
h Kum 12:5, 7

yeye ni kiongozi. Ataingia ku-
pitia ukumbi wa lango, naye
atatoka kupitia lango hilo."[a]
4 Kisha akanileta kupitia
lango la kaskazini mpaka
mbele ya hekalu. Nilipotaza-
ma nikaona kwamba utuku-
fu wa Yehova ulikuwa umejaa
katika hekalu la Yehova.[b] Basi
nikaanguka chini kifudifudi.[c]
5 Ndipo Yehova akaniambia:
"Mwana wa binadamu, kaza fi-
kira,* angalia, na usikilize kwa
makini nitakayokuambia ku-
husu maagizo na sheria za he-
kalu la Yehova. Tazama kwa
makini sana njia ya kuingia
hekaluni na njia zote za ku-
tokea patakatifu.[d] 6 Utawaa-
mbia hivi watu wa nyumba ya
Israeli walioasi: 'Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anase-
ma hivi: "Matendo yenu ya-
nayochukiza yametosha, enyi
watu wa nyumba ya Israeli.
7 Mnapowaleta patakatifu pa-
ngu wageni ambao hawajatahi-
riwa moyoni na mwilini, wana-
litia unajisi hekalu langu. Mna-
toa mkate wangu, mafuta, na
damu, huku agano langu liki-
vunjwa kwa sababu ya mate-
ndo yenu yote yanayochukiza.
8 Hamjavitunza vitu vyangu
vitakatifu.[e] Badala yake mna-
wapa wengine majukumu ya
kuhudumu mahali pangu pata-
katifu."'
9 "'Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi:
"Hakuna mgeni yeyote anayei-
shi Israeli ambaye hajatahiri-
wa moyoni na mwilini ataka-
yeingia mahali pangu pataka-
tifu."'
10 "'Lakini Walawi walio-
tangatanga na kwenda mbali
nami[f] Waisraeli waliponiacha
ili kufuata sanamu zao zinazo-
chukiza* watapata madhara
ya kosa lao. 11 Nao wataku-
wa wahudumu wa mahali pa-
ngu patakatifu ili kusimamia
malango ya hekalu[a] na kuhu-
dumu hekaluni. Watawachinja
wanyama wa dhabihu nzima
za kuteketezwa na dhabihu
kwa ajili ya watu, nao wata-
simama mbele ya watu ili ku-
wahudumia. 12 Kwa sababu
waliwahudumia mbele ya sa-
namu zao zinazochukiza nao
wakawa kikwazo na kuwafa-
nya watu wa nyumba ya Israe-
li watende dhambi,[b] ndiyo sa-
babu nimeinua mkono wangu
dhidi yao na kuapa,' asema
Bwana Mwenye Enzi Kuu Ye-
hova, 'nao watapata madha-
ra ya kosa lao. 13 Hawatani-
karibia ili kunitumikia waki-
wa makuhani wangu wala ku-
karibia kitu chochote kati ya
vitu vyangu vitakatifu au vitu
vitakatifu kabisa, nao wata-
beba aibu yao kwa sababu ya
mambo yenye kuchukiza wa-
liyofanya. 14 Lakini nitawa-
pa kazi ya kushughulikia ma-
jukumu ya hekalu, kushughu-
likia utumishi wa hekaluni na
mambo yote yanayopaswa ku-
fanywa humo.'[c]
15 "'Nao makuhani Walawi,
wana wa Sadoki,[d] walioshu-
ghulikia majukumu ya maha-
li pangu patakatifu Waisraeli
waliponiacha,[e] watanikaribia
ili kunihudumia, nao watasi-
mama mbele zangu ili kunito-
lea mafuta[f] na damu,'[g] asema
Bwana Mwenye Enzi Kuu Ye-
hova. 16 'Hao ndio wata-
kaoingia mahali pangu pata-
katifu, nao wataikaribia meza

SURA YA 44
a Eze 46:2
b Isa 6:1-3; Eze 10:4
c Eze 1:27, 28; Eze 3:23
d Eze 40:4
e Law 22:2; Hes 18:2, 3
f 2Fa 23:8, 9; 2Nya 29:1, 5; Ne 9:34; Yer 23:11; Eze 8:5

Safu ya 2
a 1Nya 26:1
b Isa 9:16; Mal 2:8
c Hes 18:2, 4
d 1Fa 2:35; Eze 40:46
e Eze 48:9, 11
f Law 3:14-16
g Law 17:6

**44:5** *Tnn., "elekeza moyo wako."

**44:10** *Huenda neno la Kiebrania linahusiana na neno "mavi," nalo hutumiwa kuonyesha dharau.

yangu ili kunihudumia,[a] nao
watatimiza majukumu yangu.[b]
**17** “‘Wanapoingia kwenye
malango ya ua wa ndani, wa-
napaswa kuvaa mavazi ya ki-
tani.[c] Hawapaswi kuvaa vazi
lolote la sufu wanapohudumu
katika malango ya ua wa nda-
ni au wakiwa ndani. **18** Wa-
napaswa kuvaa vilemba vya
kitani kichwani, nao wa-
napaswa kuvaa suruali fupi
za kitani viunoni mwao.[d] Ha-
wapaswi kuvaa chochote kita-
kachofanya watokwe na jasho.
**19** Kabla ya kwenda kwenye
ua wa nje—ua wa nje maha-
li palipo na watu—wanapaswa
kuyavua mavazi waliyokuwa
wamevaa walipokuwa waki-
hudumu[e] na kuyaweka kati-
ka vyumba vitakatifu vya ku-
lia chakula.*[f] Kisha watavaa
mavazi mengine, ili wasije wa-
kawapitishia watu utakatifu#
kwa mavazi hayo. **20** Hawa-
paswi kunyoa kichwa chao[g]
au kuacha nywele za kichwa
chao ziwe ndefu. Wanapaswa
kupunguza nywele za vichwa
vyao. **21** Makuhani hawapa-
swi kunywa divai wanapoi-
ngia kwenye ua wa ndani.[h]
**22** Hawapaswi kumwoa mja-
ne au mwanamke aliyetaliki-
wa;[i] lakini wanaweza kumwoa
bikira wa uzao wa Israeli au
mjane wa kuhani.’[j]
**23** “‘Wanapaswa kuwafu-
ndisha watu wangu tofauti
kati ya kitu kitakatifu na kitu
cha kawaida; nao watawafu-
ndisha tofauti kati ya kitu ki-
sicho safi na kitu kilicho safi.[k]
**24** Wanapaswa kuwa waamu-
zi katika kesi;[l] ni lazima wa-
hukumu kulingana na sheria
zangu.*[a] Wanapaswa kufua-
ta sheria zangu na amri za-
ngu zinazohusu sherehe za-
ngu zote[b] na kuzitakasa sa-
bato zangu. **25** Hawapaswi
kumkaribia mwanadamu ye-
yote aliyekufa, la sivyo hawa-
takuwa safi. Hata hivyo, wa-
naweza kujichafua kwa ajili ya
baba, mama, mwana, binti, au
dada yao ambaye hajaolewa.[c]
**26** Na baada ya kuhani kuta-
kaswa, wanapaswa kumhesa-
bia siku saba. **27** Siku ana-
yoingia katika mahali pataka-
tifu, katika ua wa ndani, ili
kuhudumu katika mahali pa-
takatifu anapaswa kutoa dha-
bihu yake ya dhambi,’[d] ase-
ma Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova.
**28** “‘Na huu ndio utakaoku-
wa urithi wao: Mimi ndiye uri-
thi wao.[e] Msiwape mali yoyo-
te katika Israeli, kwa maana
mimi ndiye mali yao. **29** Wao
ndio watakaokula toleo la na-
faka,[f] dhabihu ya dhambi, na
dhabihu ya hatia,[g] na kila kitu
kilichotolewa katika Israeli ki-
takuwa chao.[h] **30** Matunda
yote ya kwanza yaliyo bora
na kila aina ya mchango mta-
kaotoa utakuwa wa makuha-
ni.[i] Nanyi mnapaswa kumpa-
tia kuhani mavuno ya kwa-
nza ya unga wenu ambao
haujakobolewa.[j] Hilo litafa-
nya baraka ikae juu ya nyu-
mba zenu.[k] **31** Makuhani ha-
wapaswi kula ndege yeyote au
mnyama yeyote aliyepatikana
amekufa au kuraruliwa vipa-
ndevipande.’[l]

**45** “‘Mtakapoigawa nchi
iwe urithi,[m] mnapa-
swa kumtolea Yehova se-
hemu takatifu ya nchi kuwa

**SURA YA 44**
a Eze 41:21, 22
b Hes 18:7
c Kut 28:39, 42; Kut 39:27, 28; Law 16:4
d Kut 28:40, 42
e Law 6:10; Eze 42:14
f Eze 42:13
g Law 21:1, 5; Kum 14:1
h Law 10:9
i Law 21:7
j Law 21:10, 14
k Mal 2:7
l Kum 17:9

**Safu ya 2**
a 1Nya 23:3, 4; 2Nya 19:8
b Law 23:2
c Law 21:1-3
d Law 4:3
e Hes 18:20; Kum 18:1; Yos 13:14; Eze 45:4
f Law 2:3
g Law 6:17, 18; Law 7:1, 6; 1Ko 9:13
h Law 27:21; Hes 18:14
i Kut 23:19; Hes 18:8, 12; Hes 18:26, 27; Kum 18:4
j Hes 15:20; Ne 10:35-37
k Met 3:9, 10; Mal 3:10
l Kut 22:31; Law 22:3, 8

**SURA YA 45**
m Yos 14:1, 2; Eze 47:21, 22

**44:19** *Au “vile vyumba vitakatifu.” #Tnn., “wasije wakawatakasa watu.”

**44:24** *Tnn., “maamuzi yangu ya hukumu.”

mchango.[a] Inapaswa kuwa
na urefu wa mikono 25,000,*
na upana wa mikono 10,000.[b]
Eneo hilo lote litakuwa# se-
hemu takatifu. **2** Ndani yake
kutakuwa na eneo la mraba la
mahali patakatifu lenye urefu
wa mikono 500 na upana wa
mikono 500,*[c] na kila upande
litakuwa na malisho yenye ki-
pimo cha mikono 50.[d] **3** Na
kutoka katika kipimo hi-
cho utapima urefu wa 25,000
na upana wa 10,000, na ndani
yake kutakuwa na mahali pa-
takatifu, kitu kitakatifu kabi-
sa. **4** Litakuwa sehemu taka-
tifu ya nchi kwa ajili ya ma-
kuhani,[e] wahudumu wa maha-
li patakatifu, wanaokaribia ili
kumhudumia Yehova.[f] Pataku-
wa mahali kwa ajili ya nyumba
zao, na mahali patakatifu kwa
ajili ya patakatifu.

**5** "'Walawi, wahudumu wa
hekaluni, watakuwa na sehe-
mu yenye urefu wa mikono
25,000 na upana wa mikono
10,000,[g] nao watamiliki vyu-
mba 20 vya kulia chakula.*[h]

**6** "'Mnapaswa kutoa sehe-
mu ya jiji yenye urefu wa mi-
kono 25,000 (inayolingana na
mchango mtakatifu) na upa-
na wa mikono 5,000.[i] Itaku-
wa ya watu wote wa nyumba
ya Israeli.

**7** "'Na kwa ajili ya kiongo-
zi kutakuwa na ardhi pa-
nde zote mbili za ule mchango
mtakatifu na eneo lililogawi-
wa jiji. Itapakana na ule mcha-
ngo mtakatifu na eneo la jiji.
Itakuwa upande wa magha-
ribi na upande wa mashariki.
Urefu wake kuanzia mpaka wa
magharibi hadi mpaka wa ma-
shariki utakuwa sawa na mo-
jawapo ya sehemu za makabi-
la.[a] **8** Ardhi hii itakuwa mali
yake katika Israeli. Nao vio-
ngozi wangu hawatawatesa
tena watu wangu,[b] nao wata-
wapa nchi watu wa nyumba ya
Israeli kulingana na makabi-
la yao.'[c]

**9** "Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova anasema hivi: 'Imeto-
sha, enyi viongozi wa Israeli!'

"'Acheni ukatili na ukanda-
mizaji, na mtende mambo ya
haki na ya uadilifu.[d] Ache-
ni kuchukua kwa nguvu mali
ya watu wangu,'[e] asema Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yehova.
**10** 'Mnapaswa kutumia mi-
zani sahihi na kipimo sahi-
hi cha efa* na kipimo sahi-
hi cha bathi.*[f] **11** Kunapa-
swa kuwa na kipimo hususa
cha efa na cha bathi. Kipi-
mo cha bathi kinapaswa kuwa
sehemu ya kumi ya homeri*
na kipimo cha efa kinapaswa
kuwa sehemu ya kumi ya ho-
meri. Homeri ndiyo itakayo-
kuwa kiwango cha kupimia.
**12** Shekeli*[g] inapaswa kuwa
gera 20.* Na shekeli 20 uki-
jumlisha na shekeli 25 na pia
shekeli 15, jumla yake itakuwa
mane# moja kwako.'

**13** "'Huu ndio mchango
unaopaswa kutoa: sehemu ya
sita ya efa kutoka katika
kila homeri ya ngano, na se-
hemu ya sita ya efa kutoka
katika kila homeri ya shayiri.
**14** Posho ya mafuta inapaswa
kupimwa kwa kipimo cha ba-

---

**45:1** *Hiki ni kipimo cha mikono mirefu. Angalia Nyongeza B14. #Au "Sehemu yote iliyo ndani ya mipaka hiyo itakuwa." **45:2** *Tnn., "500 kwa 500." **45:5** *Au "vyumba 20."

**45:10-12** *Angalia Nyongeza B14. **45:12** #Au "mina." Angalia Nyongeza B14.

---

SURA YA 45
a Eze 48:20
b Eze 48:8, 9
c Eze 42:20
d Yos 21:1, 2
e Eze 48:10, 11
f Eze 40:46
g Eze 48:13
h Eze 40:17
i Eze 48:15

Safu ya 2
a Eze 48:21
b Isa 32:1; Isa 60:17; Yer 22:17; Yer 23:5; Eze 22:27; Eze 46:18; Mik 3:1-3
c Yos 11:23
d Yer 22:3; Mik 6:8; Zek 8:16
e Mik 2:2
f Law 19:36; Met 11:1; Amo 8:5; Mik 6:10, 11
g Kut 30:13

thi. Bathi ni sehemu ya kumi
ya kori* na bathi kumi ni ho-
meri moja, kwa sababu ba-
thi kumi zinalingana na home-
ri moja. **15** Na kutoka katika
kundi la mifugo ya Waisraeli,
kondoo mmoja anapaswa ku-
tolewa kwa kila kondoo 200.
Hawa watatolewa kwa ajili ya
toleo la nafaka,[a] dhabihu nzi-
ma ya kuteketezwa,[b] na dha-
bihu za ushirika,[c] ili kufunika
dhambi za watu,'[d] asema Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Yehova.

**16** "'Watu wote nchini wa-
tatoa mchango huu[e] kwa
kiongozi wa Israeli. **17** Laki-
ni kiongozi atakuwa na waji-
bu wa kushughulikia dhabihu
nzima za kuteketezwa,[f] toleo
la nafaka,[g] na toleo la kinywa-
ji wakati wa sherehe,[h] mie-
zi mipya, Sabato,[i] na sherehe
zote zilizoamriwa za nyumba
ya Israeli.[j] Yeye ndiye atakaye-
toa dhabihu ya dhambi, toleo
la nafaka, dhabihu nzima ya
kuteketezwa, na dhabihu za
ushirika, ili kufunika dhambi
za watu wa nyumba ya Israeli.'

**18** "Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi:
'Katika mwezi wa kwanza,
siku ya kwanza ya mwezi huo,
unapaswa kumchukua ng'o-
mbe dume mchanga asiye na
kasoro kutoka katika mifu-
go, nawe utapatakasa mahali
patakatifu kutokana na dha-
mbi.[k] **19** Kuhani atachukua
sehemu ya damu ya dhabihu
ya dhambi na kuiweka kwenye
mwimo wa mlango wa hekalu,[l]
juu ya zile pembe nne za uki-
ngo unaozunguka madhaba-
hu, na juu ya mwimo wa lango
la ua wa ndani. **20** Hivyo
ndivyo utakavyofanya katika
siku ya saba ya mwezi kwa sa-
babu ya mtu yeyote anayefa-
nya dhambi bila kukusudia au
bila kujua;[a] nanyi mtatoa dha-
bihu ya kufunika dhambi ya
hekalu.[b]

**21** "'Katika mwezi wa kwa-
nza, siku ya 14 ya mwezi
huo, mtafanya sherehe ya Pa-
saka.[c] Kwa siku saba mnapa-
swa kula mikate isiyo na cha-
chu.[d] **22** Siku hiyo kiongozi
atatoa ng'ombe dume mcha-
nga awe dhabihu ya dhambi
kwa ajili yake mwenyewe na
kwa ajili ya watu wote nchi-
ni.[e] **23** Kwa siku saba za she-
rehe atamtolea Yehova dhabi-
hu nzima ya kuteketezwa ya
ng'ombe dume saba wacha-
nga wasio na kasoro na ko-
ndoo dume saba wasio na ka-
soro kila siku kwa siku hizo
saba,[f] atatoa pia mbuzi dume
kila siku awe dhabihu ya dha-
mbi. **24** Pia anapaswa kutoa
toleo la nafaka la efa moja
kwa ajili ya kila ng'ombe
dume mchanga na efa moja
kwa ajili ya kila kondoo dume,
vilevile hini* moja ya mafuta
kwa kila efa.

**25** "'Katika mwezi wa saba,
siku ya 15 ya mwezi huo, kwa
siku saba wakati wa sherehe,[g]
anapaswa kutoa dhabihu ilei-
le ya dhambi, dhabihu nzima
ya kuteketezwa, toleo la nafa-
ka, na mafuta.'"

**46** "Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema
hivi: 'Lango la ua wa ndani li-
nalotazama mashariki[h] lina-
paswa kubaki likiwa limefu-
ngwa[i] kwa siku sita za kazi,[j]
lakini siku ya Sabato na siku
ya mwezi mpya linapaswa ku-
funguliwa. **2** Kiongozi atai-
ngia ndani kupitia njia ya

**SURA YA 45**
*a* Law 2:1
*b* Law 1:10
*c* Law 3:1
*d* Law 1:4; Law 6:30; Ebr 9:22
*e* Kut 30:14
*f* 1Nya 16:2; 2Nya 30:24
*g* 1Fa 8:64
*h* 2Nya 35:7
*i* Isa 66:23
*j* Kum 16:16; 2Nya 8:12, 13; 2Nya 31:3
*k* Law 16:16
*l* Eze 41:21

**Safu ya 2**
*a* Law 4:27, 28
*b* Law 16:20
*c* Law 23:5
*d* Kut 12:18
*e* Law 4:13, 14
*f* Law 23:8
*g* Law 23:34; Kum 16:13; 2Nya 7:8; Zek 14:16

**SURA YA 46**
*h* Eze 40:32
*i* Eze 44:1, 2
*j* Kut 20:9

**45:14, 24** *Angalia Nyongeza B14.

ukumbi wa lango,[a] naye atasi-
mama kando ya mwimo wa la-
ngo. Makuhani watatoa dhabi-
hu yake nzima ya kuteketezwa
na dhabihu zake za ushirika,
naye atainama chini kwenye
kizingiti cha lango na kuto-
ka nje. Lakini lango linapa-
swa kubaki wazi mpaka jio-
ni. **3** Watu wa nchi wataina-
ma chini pia mbele za Yeho-
va kwenye kizingiti cha lango
hilo siku za Sabato na wakati
wa miezi mipya.[b]

**4** "'Siku ya Sabato kiongo-
zi atamtolea Yehova dhabihu
nzima ya kuteketezwa ya wa-
nakondoo dume sita wasio na
kasoro na kondoo dume asi-
ye na kasoro.[c] **5** Toleo la na-
faka litakuwa efa moja* kwa
ajili ya yule kondoo dume
na chochote anachoweza ku-
toa kwa ajili ya wale wanako-
ndoo dume, pamoja na hini
moja* ya mafuta kwa kila efa.[d]
**6** Siku ya mwezi mpya ata-
toa ng'ombe dume mchanga
wa kundi asiye na kasoro, wa-
nakondoo sita dume, na ko-
ndoo dume mmoja; hawapa-
swi kuwa na kasoro.[e] **7** Ata-
toa toleo la nafaka la efa
moja kwa ajili ya yule ng'ombe
dume mchanga, na efa moja
kwa ajili ya yule kondoo
dume, na chochote anachowe-
za kutoa kwa ajili ya wale wa-
nakondoo dume. Naye anapa-
swa kutoa hini moja ya mafu-
ta kwa kila efa.

**8** "'Kiongozi anapoingia,
anapaswa kuingia kupitia njia
ya ukumbi wa lango, naye ana-
paswa kutoka kupitia njia hi-
yohiyo.[f] **9** Na watu wa nchi
wanapoingia mbele za Yehova
wakati wa sherehe,[g] wale wa-
naoingia kupitia lango la kas-
kazini[a] ili kuabudu, wanapa-
swa kutoka kupitia lango la
kusini,[b] na wale wanaoingia
kupitia lango la kusini wana-
paswa kutoka kupitia lango
la kaskazini. Mtu yeyote asi-
rudi kupitia lango aliloingilia,
kwa maana wanapaswa kuto-
ka kupitia lango lililo upande
mwingine. **10** Naye kiongo-
zi aliye miongoni mwao,
anapaswa kuingia wanapoi-
ngia, na kutoka wanapotoka.
**11** Wakati wa sherehe na ma-
jira ya sherehe anapaswa ku-
toa toleo la nafaka la efa moja
kwa ajili ya yule ng'ombe
dume mchanga, efa moja kwa
ajili ya yule kondoo dume, na
chochote anachoweza kutoa
kwa ajili ya wale wanakondoo
dume, pamoja na hini moja ya
mafuta kwa kila efa.[c]

**12** "'Ikiwa kiongozi atatoa
dhabihu nzima ya kutekete-
zwa[d] au dhabihu za ushirika
ziwe toleo la hiari kwa Yeho-
va, atafunguliwa lango linalo-
tazama mashariki, naye ata-
toa dhabihu yake nzima ya ku-
teketezwa na dhabihu zake za
ushirika kama anavyofanya
siku ya Sabato.[e] Baada ya ku-
toka nje, lango linapaswa ku-
fungwa.[f]

**13** "'Kila siku unapaswa ku-
mtoa mwanakondoo dume
asiye na kasoro aliye katika
mwaka wake wa kwanza
awe dhabihu nzima ya kute-
keteza kwa Yehova.[g] Unapa-
swa kufanya hivyo kila asubu-
hi. **14** Pamoja na mwanako-
ndoo huyo, kila asubuhi una-
paswa kutoa sehemu ya sita
ya efa iwe toleo la nafaka,
pamoja na sehemu ya tatu ya
hini ya mafuta ili inyunyizwe
juu ya unga laini kama toleo la

**46:5** *Angalia Nyongeza B14.

**SURA YA 46**
*a* Eze 44:3
*b* Zb 81:3; Isa 66:23
*c* Hes 28:9, 10; Eze 45:17
*d* Eze 46:11
*e* Hes 28:11-15
*f* Eze 46:2
*g* Kut 23:14; Kum 16:16

**Safu ya 2**
*a* Eze 40:20
*b* Eze 40:24
*c* Eze 45:21, 24; Eze 46:6, 7
*d* Law 1:3
*e* Eze 45:17
*f* Eze 46:1, 2
*g* Kut 29:38; Hes 28:3, 5

kawaida la nafaka kwa Yeho-
va. Hii ni sheria ya kudumu.
**15** Wanapaswa kumtoa mwa-
nakondoo dume, toleo la na-
faka, na mafuta kila asubuhi
kama dhabihu nzima ya kute-
ketezwa ya kawaida.'

**16** "Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi:
'Kiongozi akimpa zawadi kila
mmoja wa wanawe iwe uri-
thi, itakuwa mali ya wanawe.
Hiyo ni miliki yao waliyori-
thi. **17** Lakini akimpa mmo-
ja wa watumishi wake zawa-
di kutoka katika urithi wake,
itakuwa yake mpaka mwaka
wa uhuru;[a] kisha itarudi kwa
kiongozi. Urithi wa wanawe tu
ndio utakaokuwa wao daima.
**18** Kiongozi hapaswi kuchu-
kua urithi wowote wa watu
kwa kuwalazimisha waondo-
ke katika mali yao. Anapa-
swa kuwapa wanawe urithi
kutoka kwenye mali yake
mwenyewe, ili mtu yeyote
miongoni mwa watu wangu
asiondolewe kwa lazima kati-
ka mali yake.'"

**19** Kisha akaniingiza kupi-
tia njia[b] iliyokuwa kando ya la-
ngo linaloelekea kwenye vyu-
mba vitakatifu vya kulia cha-
kula* vya makuhani, vilivyo-
tazama kaskazini,[c] na hapo
nikaona mahali upande wa
nyuma kuelekea magharibi.
**20** Akaniambia: "Hapa ndi-
po mahali ambapo makuha-
ni watachemshia dhabihu ya
hatia na dhabihu ya dhambi
na mahali ambapo wataokea
toleo la nafaka,[d] ili wasibebe
chochote na kukipeleka kwe-
nye ua wa nje na kuwapitishia
watu utakatifu."*[e]

**21** Akanitoa nje kwenye ua
wa nje na kuniongoza kupitia
zile pembe nne za ua, nami
nikaona ua kando ya kila pe-
mbe ya ua wa nje. **22** Kwe-
nye hizo pembe nne za ua ku-
likuwa na nyua ndogo, zenye
urefu wa mikono 40* na upa-
na wa mikono 30. Nyua zote
nne zilikuwa na ukubwa uleu-
le.# **23** Kulikuwa na vidato*
kuzunguka nyua zote nne, na
chini ya vidato hivyo walije-
nga sehemu za kuchemshia
dhabihu. **24** Kisha akania-
mbia: "Hizi ndizo nyumba
ambamo wahudumu wa heka-
lu huchemshia dhabihu zina-
zoletwa na watu."[a]

**47** Kisha akanirudisha kwe-
nye mlango wa hekalu,[b]
na hapo nikaona maji yakiti-
ririka kuelekea mashariki ku-
toka chini ya kizingiti cha he-
kalu,[c] kwa maana upande wa
mbele wa hekalu ulitazama
mashariki. Maji hayo yalikuwa
yakitiririka kutoka chini upa-
nde wa kulia wa hekalu, upa-
nde wa kusini wa madhabahu.

**2** Kisha akaniongoza nje
kupitia lango la kaskazini[d] na
kunizungusha nje mpaka kwe-
nye lango la nje linalotaza-
ma upande wa mashariki,[e] ni-
kaona maji yakitiririka kutoka
upande wa kulia.

**3** Mtu huyo alipotoka nje
kuelekea mashariki akiwa
na kamba ya kupimia mko-
noni mwake,[f] alipima miko-
no 1,000* na kunipitisha ka-
tika maji; maji hayo yalifika
kwenye vifundo vya miguu.

---

**46:19** *Au "vyumba vitakatifu." **46:20** *Tnn., "kuwatakasa watu."

**46:22; 47:3** *Hiki ni kipimo cha mikono mirefu. Angalia Nyongeza B14. **46:22** #Au "Zote nne na nyua zake za pembeni zilikuwa na ukubwa uleule." **46:23** *Au "safu."

SURA YA 46
a Law 25:10
b Eze 42:9
c Eze 42:1
d Law 2:4, 5
e Eze 44:19

Safu ya 2
a 2Nya 35:13

SURA YA 47
b Eze 41:2
c Zek 13:1; Zek 14:8; Ufu 22:1
d Eze 40:20
e Eze 40:6; Eze 44:1, 2
f Eze 40:3; Ufu 21:15

4 Kisha akapima mikono
mingine 1,000 na kunipiti-
sha katika maji, nayo yalifika
mpaka kwenye magoti.
Akapima mikono mingine
1,000 na kunipitisha humo, na
maji hayo yalifika kiunoni.
5 Alipopima mikono mingi-
ne 1,000, maji yalikuwa me-
ngi sana hivi kwamba singe-
weza kuvuka, kwa maana maji
hayo yalikuwa na kina kirefu
hivi kwamba mtu angelazimi-
ka kuogelea, maji mengi sana
ambayo mtu hangeweza kuvu-
ka kwa miguu.
6 Akaniuliza: “Mwana wa
binadamu, je, umeona hili?”
Kisha akanitembeza na ku-
nirudisha kwenye ukingo wa
kile kijito.
7 Niliporudi, ni-
kaona miti mingi sana pa-
nde zote za ukingo wa kile
kijito.[a]
8 Ndipo akaniambia:
“Maji haya yanatiririka kuele-
kea eneo la mashariki na ya-
nashuka kupitia Araba*[b] na
kuingia baharini. Yakiingia ba-
harini,[c] maji ya bahari yatapo-
nywa.
9 Kila mahali ambapo
maji hayo yanapita, makundi
makubwa ya viumbe walio*
hai yataishi. Kutakuwa na sa-
maki wengi, kwa sababu maji
hayo yatatiririka# huko. Maji
ya baharini yataponywa, na
mahali ambapo kijito hicho ki-
napita, kila kitu kitaishi.
10 “Wavuvi watasimama
kando yake kutoka En-gedi[d]
mpaka En-eglaimu ambako
kutakuwa na uwanja wa ku-
kaushia nyavu za kukokotwa.
Kutakuwa na samaki wengi wa
aina nyingi, kama samaki wa
ile Bahari Kuu.*[e]

11 “Kutakuwa na sehemu
zenye majimaji na matope,
nazo hazitaponywa. Zitabaki
zikiwa sehemu za chumvi.[a]
12 “Aina zote za miti ya
chakula zitakua kwenye ki-
ngo zote mbili za hicho kiji-
to. Majani yake hayatanyau-
ka; wala miti hiyo haitako-
sa kuzaa matunda. Kila mwe-
zi itazaa matunda mapya, kwa
sababu maji yake yanatiriri-
ka kutoka patakatifu.[b] Matu-
nda yake yatakuwa chakula na
majani yake yatatumiwa kupo-
nya.”[c]
13 Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova anasema hivi:
“Hili ndilo eneo ambalo mta-
yagawia yale makabila 12
ya Israeli kuwa urithi wao wa
ardhi, na Yosefu atapata se-
hemu mbili.[d]
14 Nanyi mtai-
rithi na kuigawa kwa usawa.*
Niliapa kuwapatia mababu
zenu nchi hii,[e] na sasa mme-
gawiwa# ili iwe urithi wenu.
15 “Huu ndio mpaka wa
kaskazini wa nchi: Unaanzia
ile Bahari Kuu kupitia njia
ya Hethloni[f] kuelekea Seda-
di,[g]
16 Hamathi,[h] Berotha,[i]
na Sibraimu, kati ya eneo la
Damasko na eneo la Hama-
thi, hadi Haser-hatikoni, ka-
ribu na mpaka wa Haurani.[j]
17 Basi mpaka utaanzia ba-
harini hadi Hasar-enoni,[k] kwe-
nye mpaka wa Damasko kue-
lekea kaskazini, pamoja na
mpaka wa Hamathi.[l] Huo ndio
mpaka wa kaskazini.
18 “Upande wa mashariki
mpaka huo unapita kati ya
Haurani na Damasko na ka-
ndo ya Yordani kati ya Gilea-
di[m] na nchi ya Israeli. Mna-

47:8 *Au “jangwa tambarare.” 47:9 *Au “nafsi zilizo.” #Tnn., “vijito hivyo viwili vitatiririka.” 47:10 *Yaani, Bahari ya Mediterania.

47:14 *Tnn., “mtairithi, kila mtu kama ndugu yake.” #Tnn., “inawaangukia.”

SURA YA 47
a Ufu 22:1, 2
b Kum 4:47, 49
c Zek 14:8
d Yos 15:20, 62; 2Nya 20:2
e Hes 34:2, 6

Safu ya 2
a Kum 29:22, 23; Zb 107:33, 34; Yer 17:6
b Eze 47:1
c Ufu 22:1, 2
d Mwa 48:5; 1Nya 5:1; Eze 48:5
e Mwa 26:3; Mwa 28:13
f Eze 48:1
g Hes 34:2, 8
h Hes 13:21
i 2Sa 8:8
j Eze 47:18
k Hes 34:2, 9
l Eze 48:1
m Hes 32:1

paswa kupima kutoka mpaka-
ni hadi kwenye bahari ya ma-
shariki.* Huo ndio mpaka wa
mashariki.
**19** “Mpaka wa kusini* utaa-
nzia Tamari hadi kwenye maji
ya Meribath-kadeshi,[a] kisha
utaelekea kwenye lile Koro-
ngo# hadi kwenye ile Bahari
Kuu.[b] Huo ndio mpaka wa ku-
sini.*
**20** “Bahari Kuu iko upande
wa magharibi, kuanzia kwe-
nye mpaka hadi kwenye
eneo lililo ng’ambo ya Lebo-
hamathi.*[c] Huo ndio mpaka
wa magharibi.”
**21** “Mnapaswa kugawana
nchi hii miongoni mwenu,
miongoni mwa makabila 12 ya
Israeli. **22** Mnapaswa kui-
gawa iwe urithi miongoni
mwenu wenyewe na kuwaga-
wia wageni wanaoishi pamo-
ja nanyi ambao wamezaa wa-
toto wakati wanaishi miongo-
ni mwenu; nao watakuwa kwe-
nu kama Waisraeli wenyeji.
Watapokea urithi pamoja na-
nyi miongoni mwa makabila
ya Israeli. **23** Mnapaswa ku-
mpa mkaaji mgeni urithi ka-
tika eneo la kabila analoishi
ndani yake,” asema Bwana
Mwenye Enzi Kuu Yehova.

**48** “Haya ndiyo majina ya
makabila hayo, kuanzia
mpaka wa kaskazini: Sehe-
mu ya Dani[d] inapita kwenye
njia ya Hethloni hadi Lebo-
hamathi*[e] hadi Hasar-enani,
kwenye mpaka wa Damasko
kuelekea kaskazini kando ya
Hamathi;[f] nayo inaanzia mpa-
ka wa mashariki hadi mpaka
wa magharibi. **2** Sehemu ya
Asheri[a] iko kwenye mpaka wa
Dani, kuanzia mpaka wa ma-
shariki hadi mpaka wa magha-
ribi. **3** Sehemu ya Naftali[b]
iko kwenye mpaka wa Ashe-
ri, kuanzia mpaka wa masha-
riki hadi mpaka wa magha-
ribi. **4** Sehemu ya Manase[c]
iko kwenye mpaka wa Nafta-
li, kuanzia mpaka wa masha-
riki hadi mpaka wa magha-
ribi. **5** Sehemu ya Efraimu
iko kwenye mpaka wa Mana-
se,[d] kuanzia mpaka wa masha-
riki hadi mpaka wa magha-
ribi. **6** Sehemu ya Rubeni
iko kwenye mpaka wa Efrai-
mu,[e] kuanzia mpaka wa ma-
shariki hadi mpaka wa magha-
ribi. **7** Sehemu ya Yuda iko
kwenye mpaka wa Rubeni,[f]
kuanzia mpaka wa mashari-
ki hadi mpaka wa magharibi.
**8** Kwenye mpaka wa Yuda,
kuanzia mpaka wa mashari-
ki hadi mpaka wa maghari-
bi, mchango mtakaoweka ka-
ndo unapaswa kuwa na upa-
na wa mikono 25,000,*[g] nao
unapaswa kulingana na ure-
fu wa zile sehemu nyingine
za makabila kuanzia mpaka
wa mashariki hadi mpaka wa
magharibi. Patakatifu pataku-
wa katikati yake.
**9** “Mchango mtakaoweka
kando kwa ajili ya Yehova
utakuwa na urefu wa miko-
no 25,000 na upana wa miko-
no 10,000. **10** Huu ndio uta-
kaokuwa mchango mtakatifu
kwa ajili ya makuhani.[h] Upa-
nde wa kaskazini utakuwa mi-
kono 25,000, upande wa
magharibi 10,000, na upande
wa mashariki 10,000, na

**SURA YA 47**
a Kum 32:51
b Eze 48:28
c Hes 34:2, 8

**SURA YA 48**
d Yos 19:40
e Hes 34:2, 8
f Eze 47:15-17

**Safu ya 2**
a Yos 19:24
b Yos 19:32
c Yos 13:29
d Yos 17:17, 18
e Yos 18:7
f Yos 15:1
Yos 19:9
g Eze 45:1
h Hes 35:2
Eze 45:3, 4

**47:18** * Yaani, Bahari ya Chumvi. **47:19** * Tnn., “upande wa kusini kuelekea kusini.” # Yaani, Korongo la Misri. **47:20; 48:1** * Au “njia ya kuingia Hamathi.”

**48:8** * Hiki ni kipimo cha mikono mirefu. Angalia Nyongeza B14.

upande wa kusini 25,000. Pa-
takatifu pa Yehova pataku-
wa katikati yake. **11** Pata-
kuwa pa makuhani waliota-
kaswa kutoka kwa wana wa
Sadoki,[a] wale walioshughuli-
kia majukumu niliyowapa na
ambao hawakuniacha waka-
ti Waisraeli na Walawi wali-
poniacha.[b] **12** Watapokea
sehemu ya mchango wa nchi
hiyo iliyowekwa kando kuwa
kitu kitakatifu kabisa, kwenye
mpaka wa Walawi.

**13** "Kando tu ya eneo la ma-
kuhani, Walawi watakuwa na
sehemu yenye urefu wa miko-
no 25,000, na upana wa miko-
no 10,000. (Urefu wote utaku-
wa 25,000 na upana 10,000.)
**14** Hawapaswi kuuza, kuba-
dilisha, au kumpa mtu mwi-
ngine eneo lolote la sehemu
hii bora ya nchi, kwa maa-
na ni kitu kitakatifu kwa
Yehova.

**15** "Eneo linalobaki lenye
upana wa mikono 5,000 lililo
kando ya mpaka wenye ure-
fu wa mikono 25,000 litaku-
wa la matumizi ya kawaida
ya jiji,[c] kwa ajili ya makao na
malisho. Jiji litakuwa katikati
yake.[d] **16** Hivi ndivyo vipimo
vya jiji: Mpaka wa kaskazini
mikono 4,500, mpaka wa ku-
sini 4,500, mpaka wa masha-
riki 4,500, na mpaka wa ma-
gharibi 4,500. **17** Malisho ya
jiji yatakuwa mikono 250 upa-
nde wa kaskazini, 250 upande
wa kusini, 250 upande wa ma-
shariki, na 250 upande wa ma-
gharibi.

**18** "Urefu wa sehemu inayo-
baki utalingana na mchango
mtakatifu,[e] upande wa masha-
riki mikono 10,000, na upa-
nde wa magharibi 10,000. Ita-
lingana na mchango mtaka-
tifu na mazao yake yatakuwa
chakula cha wale wanaolitumi-
kia jiji. **19** Wale wanaolitumi-
kia jiji kutoka katika makabila
yote ya Israeli watailima sehe-
mu hiyo.[a]

**20** "Mchango mzima ni mi-
kono 25,000 mraba. Mnapa-
swa kuuweka kando uwe
mchango mtakatifu pamoja na
miliki ya jiji.

**21** "Sehemu itakayobaki
pande zote za mchango mta-
katifu na wa miliki ya jiji ita-
kuwa mali ya kiongozi.[b] Ita-
kuwa kando ya mipaka yenye
urefu wa mikono 25,000 iliyo
upande wa mashariki na ma-
gharibi wa ule mchango. Ita-
lingana na sehemu zinazopa-
kana, na itakuwa ya kiongozi.
Mchango mtakatifu na pata-
katifu pa hekalu patakuwa ka-
tikati yake.

**22** "Miliki ya Walawi na mi-
liki ya jiji itakuwa kati ya mali
ya kiongozi. Eneo la kiongo-
zi litakuwa kati ya mpaka wa
Yuda[c] na Benjamini.

**23** "Na kuhusu makabila ya-
nayobaki, sehemu ya Benja-
mini inaanzia mpaka wa ma-
shariki hadi mpaka wa magha-
ribi.[d] **24** Sehemu ya Simeoni
iko kando ya mpaka wa Benja-
mini,[e] kuanzia mpaka wa ma-
shariki hadi mpaka wa magha-
ribi. **25** Sehemu ya Isakari[f]
iko kando ya mpaka wa Si-
meoni, kuanzia mpaka wa ma-
shariki hadi mpaka wa magha-
ribi. **26** Sehemu ya Zabuloni
iko kando ya mpaka wa Isa-
kari,[g] kuanzia mpaka wa ma-
shariki hadi mpaka wa ma-
gharibi.[h] **27** Sehemu ya Gadi
iko kando ya mpaka wa Zabu-
loni,[i] kuanzia mpaka wa ma-

SURA YA 48
a Eze 40:46; Eze 44:15
b Yer 23:11; Eze 22:26
c Eze 45:6
d Eze 48:35
e Eze 45:1

Safu ya 2
a Eze 45:6
b Eze 45:7
c Eze 48:8
d Yos 18:11
e Yos 19:1
f Yos 19:17
g Yos 19:10
h Mwa 49:13
i Yos 18:7

shariki hadi mpaka wa ma-
gharibi. **28** Mpaka wa kusini
ulio kando ya mpaka wa Gadi
utaanzia Tamari[a] hadi kwenye
maji ya Meribath-kadeshi,[b]
hadi kwenye lile Korongo*[c] na
kwenda hadi kwenye ile Baha-
ri Kuu.#

**29** “Hii ndiyo nchi ambayo
mnapaswa kuigawa iwe uri-
thi wa makabila ya Israeli,[d] na
hizo ndizo zitakazokuwa sehe-
mu zao,”[e] asema Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova.

**30** “Hizi ndizo zitakazoku-
wa njia za kutokea za jiji: Ki-
pimo cha upande wa kaskazi-
ni kitakuwa mikono 4,500.[f]

**31** Malango ya jiji yatapewa
majina ya makabila ya Israe-
li. Kati ya malango matatu ya
kaskazini, kuna lango moja la
Rubeni, moja la Yuda, na moja
la Lawi.

**32** Upande wa mashariki
utakuwa na urefu wa miko-
no 4,500, na malango mata-
tu: lango moja la Yosefu, la-
ngo moja la Benjamini, na la-
ngo moja la Dani.

**33** Upande wa kusini utaku-
wa na urefu wa mikono 4,500,
nao utakuwa na malango ma-
tatu: lango moja la Simeoni,
lango moja la Isakari, na lango
moja la Zabuloni.

**34** Upande wa magharibi
utakuwa na urefu wa miko-
no 4,500, nao utakuwa na ma-
lango matatu: lango moja la
Gadi, lango moja la Asheri, na
lango moja la Naftali.

**35** “Urefu kuzunguka jiji
lote utakuwa mikono 18,000.
Na jina la jiji hilo kuanzia siku
hiyo na kuendelea litakuwa,
Yehova Yupo Hapo.”[a]

**48:28** *Yaani, Korongo la Misri. #Yaani, Bahari ya Mediterania.

**SURA YA 48**
a Eze 47:19
b Hes 20:13
c Mwa 15:18
d Hes 34:2
e Eze 47:13
f Eze 48:16

**Safu ya 2**
a Yer 3:17
Yoe 3:21
Zek 2:10

# DANIELI

**YALIYOMO**

**1** Katika mwaka wa tatu wa utawala wa Mfalme Yehoyakimu[a] wa Yuda, Mfalme Nebukadneza wa Babiloni alikuja na kuzingira Yerusalemu.[b]
**2** Baada ya muda Yehova akamtia Mfalme Yehoyakimu wa Yuda mikononi mwake,[c] pamoja na baadhi ya vyombo vya nyumba ya* Mungu wa kweli, akavileta katika nchi ya Shinari*[a] katika nyumba ya* mungu wake. Akaviweka katika hazina ya mungu wake.[b]
**3** Kisha Mfalme Nebukadneza akamwagiza Ashpenazi ofisa mkuu wa makao yake ya kifalme awalete baadhi ya Waisraeli,* kutia ndani wale wa-

1:2 * Au “hekalu la.”

1:2 *Yaani, Babilonia. 1:3 *Tnn., “wana wa Israeli.”

SURA YA 1
a 2Nya 36:4; Yer 22:18, 19; Yer 36:30
b Kum 28:49, 50; 2Fa 24:1; 2Nya 36:5, 6
c Isa 42:24

Safu ya 2
a Mwa 10:9, 10
b 2Nya 36:7; Ezr 1:7

naotoka katika uzao wa ki-
falme na wa watu mashuhu-
ri.[a] 4 Walipaswa kuwa vija-
na* wasio na kasoro yoyote,
wazuri kwa umbo, waliobari-
kiwa kuwa na hekima, ujuzi,
na utambuzi,[b] na wanaowe-
za kutumikia katika jumba la
mfalme. Alipaswa kuwafundi-
sha maandishi na lugha ya Wa-
kaldayo. 5 Pia, mfalme alia-
giza wapewe kila siku vyakula
bora ambavyo yeye mwenye-
we alikula na divai ambayo
alikunywa. Walipaswa kuzoe-
zwa* kwa miaka mitatu, na
baada ya muda huo wangea-
nza kumtumikia mfalme.

6 Sasa baadhi ya vijana hao
walikuwa wa kabila la* Yuda:
Danieli,#[c] Hanania,△ Mishae-
li,⊠ na Azaria.□[d] 7 Na ofisa
mkuu wa makao ya mfalme
akawapa majina;* alimpa Da-
nieli jina Belteshaza,[e] akampa
Hanania jina Shadraki, aka-
mpa Mishaeli jina Meshaki,
na kumpa Azaria jina Abe-
dnego.[f]

8 Lakini Danieli aliazimia
moyoni mwake kwamba hata-
jichafua kwa vyakula bora vya
mfalme wala divai yake.
Basi akamwomba ofisa mkuu
wa makao ya mfalme ruhu-
sa ya kutojichafua kwa njia
hiyo. 9 Na Mungu wa kweli
akamfanya ofisa mkuu wa ma-
kao ya mfalme amtendee Da-
nieli kwa fadhili* na rehema.[g]

10 Lakini ofisa mkuu wa ma-
kao ya mfalme akamwa-
mbia Danieli: "Ninamwogopa
bwana wangu mfalme, amba-
ye ametoa maagizo kuhusu
vyakula na vinywaji vye-
nu. Itakuwaje akiona kwa-
mba afya yenu ni mbaya kuli-
ko ya vijana* wengine wa rika
lenu? Mtanifanya niwe na# ha-
tia mbele ya mfalme." 11 La-
kini Danieli akamwambia mtu
aliyeteuliwa na ofisa mkuu wa
makao ya mfalme ili kumtu-
nza yeye, Hanania, Mishaeli,
na Azaria: 12 "Tafadhali, tu-
jaribu sisi watumishi wako
kwa siku kumi, tupe mboga
za majani na maji ya kunywa;
13 kisha linganisha sura zetu
na sura za vijana* wanaokula
vyakula bora vya mfalme, ha-
lafu ututendee sisi watumishi
wako kulingana na jinsi tuna-
vyoonekana machoni pako."

14 Basi akakubali pendeke-
zo lao na kuwajaribu kwa siku
kumi. 15 Baada ya siku kumi
sura yao ilikuwa nzuri zaidi
na yenye afya zaidi# kuliko ya
vijana* wote waliokuwa wa-
kila vyakula bora vya mfal-
me. 16 Kwa hiyo mtu aliye-
watunza alikuwa akichukua
vyakula vyao bora na divai yao
na kuwapa mboga za majani.
17 Na Mungu wa kweli aliwa-
pa vijana* hao wanne ujuzi na
ufahamu wa kila aina ya maa-
ndishi na hekima; naye Danie-
li alipewa uwezo wa kuelewa
maono na ndoto za kila aina.[a]

18 Mwishoni mwa kipi-
ndi ambacho mfalme aliagi-
za vijana wote waletwe nda-
ni,[b] ofisa mkuu wa makao

SURA YA 1
a 2Fa 20:16, 18
b Da 1:17, 20; Da 5:11, 12
c Da 2:48; Da 5:13, 29
d Da 2:17, 18
e Da 4:8; Da 5:12
f Da 2:49; Da 3:12, 28
g 1Fa 8:49, 50; Zb 106:44, 46

Safu ya 2
a Da 1:20; Da 4:9; Da 5:11, 12
b Da 1:5

**1:4, 10, 13, 15, 17** *Tnn., "watoto." **1:5** *Au labda, "kulishwa." **1:6** *Tnn., "wana wa." #Maana yake "Mwamuzi Wangu Ni Mungu." △Maana yake "Yehova Ameonyesha Kibali." ⊠Huenda jina hili linamaanisha "Ni Nani Aliye Kama Mungu?" □Maana yake "Yehova Amesaidia." **1:7** *Yaani, majina ya Kibabiloni. **1:9** *Tnn., "amwonyeshe Danieli kibali."

**1:10** #Tnn., "Mtakifanya kichwa changu kiwe na." **1:15** #Tnn., "miili yao ilinenepa."

ya mfalme aliwaleta mbele
ya Nebukadneza. **19** Mfalme
alipozungumza nao, hakuna
kijana yeyote katika kikundi
chote aliyekuwa kama Danie-
li, Hanania, Mishaeli, na Aza-
ria;[a] nao wakaendelea kumtu-
mikia mfalme. **20** Katika kila
jambo lililohitaji hekima na
uelewaji ambalo mfalme ali-
wauliza, aliona kwamba wa-
likuwa bora mara kumi ku-
liko makuhani wote wachawi
na watu waliofanya mazingao-
mbwe[b] katika milki yake yote.
**21** Danieli alibaki huko mpa-
ka mwaka wa kwanza wa Mfal-
me Koreshi.[c]

**2** Katika mwaka wa pili wa
utawala wake, Nebukadne-
za aliota ndoto kadhaa, aka-
hangaika* sana[d] hivi kwamba
akashindwa kulala. **2** Basi
mfalme akaagiza makuhani
wachawi, watu wanaofanya
mazingaombwe, walozi, na
Wakaldayo* waitwe ili wa-
mwambie mfalme ndoto zake.
Kwa hiyo wakaja na kusimama
mbele ya mfalme.[e] **3** Kisha
mfalme akawaambia: “Nimeo-
ta ndoto, nami ninahangai-
ka* kwa sababu ninataka ku-
jua nilichoota.” **4** Wakaldayo
wakamjibu mfalme kwa lugha
ya Kiaramu:*[f] “Ee mfalme, na
uishi milele. Tusimulie ndoto
yako sisi watumishi wako, nasi
tutakuambia maana yake.”

**5** Mfalme akawajibu Wakal-
dayo: “Nimeamua hivi: Msipo-
niambia ndoto yangu na ku-
nieleza maana yake, mtaka-
twa vipandevipande, na nyu-
mba zenu zitageuzwa kuwa
vyoo vya umma.* **6** Lakini
mkiniambia ndoto yangu na
kunieleza maana yake, nita-
wapa zawadi na tuzo na he-
shima kubwa.[a] Basi niambieni
ndoto hiyo na maana yake.”

**7** Wakamjibu kwa mara ya
pili: “Ee mfalme, tuambie ndo-
to yako, sisi watumishi wako,
nasi tutakueleza maana yake.”

**8** Mfalme akawajibu: “Najua
vema kwamba mnajaribu ku-
jipatia muda, kwa kuwa mna-
jua uamuzi wangu. **9** Msipo-
niambia ndoto yangu, adhabu
yenu nyote ni moja tu. Laki-
ni mmekubaliana kunidanga-
nya na kunihadaa, mkitumaini
kwamba hali itabadilika. Basi
niambieni ndoto hiyo, nami ni-
tajua kwamba mnaweza kue-
leza maana yake.”

**10** Wakaldayo wakamjibu
mfalme: “Hakuna mtu yeyote
duniani* anayeweza kufanya
jambo ambalo wewe mfalme
unaagiza, kwa sababu haku-
na mfalme yeyote mkuu
wala gavana aliyewahi ku-
mwomba kuhani yeyote mcha-
wi, au mtu yeyote anayefa-
nya mazingaombwe, au Mkal-
dayo afanye jambo kama hili.
**11** Jambo ambalo wewe mfal-
me unaomba ni gumu, na ha-
kuna yeyote anayeweza ku-
kwambia jambo hilo isipoku-
wa miungu, ambao hawaishi
miongoni mwa wanadamu.”*

**12** Ndipo mfalme akashikwa
na ghadhabu kali, akaagiza
wanaume wote wenye hekima
wa Babiloni waangamizwe.[b]

---

**2:1** *Tnn., “roho yake ikahangaika.” **2:2** *Yaani, kikundi kilichokuwa stadi katika ubashiri na unajimu. **2:3** *Tnn., “roho yangu inahangaika.” **2:4** *Sehemu ya Da 2:4b hadi 7:28 iliandikwa kwa Kiaramu.

**2:5** *Au labda, “maeneo ya takataka; marundo ya mavi.” **2:10** *Au “katika nchi kavu.” **2:11** *Tnn., “wenye mwili wa nyama.”

---

SURA YA 1
a Da 1:3, 6
b Da 2:2; Da 4:7; Da 5:8
c Da 6:28; Da 10:1

SURA YA 2
d Da 4:4, 5
e Da 4:6, 7; Da 5:7, 8
f 2Fa 18:26; Ezr 4:7; Isa 36:11

Safu ya 2
a Da 2:48; Da 5:16, 29
b Da 2:24

**13** Agizo hilo lilipotolewa na
wakati ulipokaribia wa ku-
waua wanaume hao wenye he-
kima, walimtafuta pia Danieli
na wenzake ili wawaue.
**14** Wakati huo, kwa busa-
ra na tahadhari Danieli alizu-
ngumza na Arioko mkuu wa
walinzi wa mfalme, alipoku-
wa akienda kuwaua wanaume
wenye hekima wa Babiloni.
**15** Akamuuliza Arioko ofisa
wa mfalme: "Kwa nini mfalme
ametoa agizo kali hivyo?" Ndi-
po Arioko akamweleza Danieli
jambo hilo.[a] **16** Basi Danieli
akaenda na kumwomba mfal-
me ampe muda ili amweleze
maana ya ndoto yake.
**17** Kisha Danieli akarudi
nyumbani kwake na kuwa-
julisha wenzake, Hanania, Mi-
shaeli, na Azaria kuhusu
jambo hilo. **18** Akawaambia
wasali ili Mungu wa mbingu-
ni awaonyeshe rehema na ku-
wajulisha siri hiyo, ili yeye Da-
nieli, na wenzake wasiangami-
zwe pamoja na wale wanaume
wengine wenye hekima wa Ba-
biloni.
**19** Kisha Danieli akafunuli-
wa siri hiyo katika maono wa-
kati wa usiku.[b] Basi Danieli
akamsifu Mungu wa mbingu-
ni. **20** Danieli akasema:

"Jina la Mungu na lisifiwe
kwa umilele wote,*
Kwa maana hekima na
uwezo ni wake peke
yake.[c]
**21** Yeye hubadili nyakati na
majira,[d]
Huwaondoa wafalme na
kuwaweka wafalme,[e]
Huwapa hekima walio na
hekima na kuwapa ujuzi
wale walio na utambuzi.[f]
**22** Yeye hufunua mambo ye-
nye kina na mambo yali-
yofichika,[a]
Anajua yaliyo gizani,[b]
Na nuru hukaa pamoja
naye.[c]
**23** Ee Mungu wa mababu za-
ngu, ninakushukuru na
kukusifu,
Kwa sababu umenipa heki-
ma na nguvu.
Na sasa umenijulisha tuli-
chokuomba;
Umetujulisha jambo lina-
lomhangaisha mfalme."[d]

**24** Kisha Danieli akaenda
kwa Arioko, ambaye alikuwa
ameteuliwa na mfalme kuwaa-
ngamiza wanaume wenye he-
kima wa Babiloni,[e] akamwa-
mbia: "Usimwangamize mwa-
namume yeyote mwenye he-
kima wa Babiloni. Nipeleke
mbele ya mfalme, nami nita-
mweleza mfalme maana ya
ndoto yake."
**25** Mara moja Arioko aka-
mpeleka Danieli mbele ya
mfalme na kumwambia: "Ni-
mempata mwanamume fula-
ni miongoni mwa watu walio-
hamishwa kutoka Yuda[f] ana-
yeweza kukueleza maana ya
ndoto yako." **26** Mfalme aka-
muuliza Danieli, aliyeitwa Bel-
teshaza:[g] "Je, kweli unawe-
za kuniambia ndoto niliyoota,
na maana yake?"[h] **27** Danie-
li akamjibu mfalme: "Hakuna
mwanamume yeyote mwenye
hekima, wala mtu anayefanya
mazingaombwe, wala kuhani
yeyote mchawi, wala mnajimu
yeyote anayeweza kukufunu-
lia wewe mfalme siri unayoo-
mba ifunuliwe.[i] **28** Lakini
kuna Mungu mbinguni amba-
ye ni Mfunuaji wa siri,[j] naye
amekujulisha wewe Mfalme

**2:20** * Au "milele hata milele."

SURA YA 2
*a* Da 2:9
*b* Da 2:28
*c* 1Nya 29:11; Ayu 12:13; Zb 147:5; Yer 32:17-19
*d* Mdo 1:7
*e* 1Sa 2:7, 8; Zb 75:7; Yer 27:5; Da 4:17
*f* Met 2:6; Mhu 2:26; Yak 1:5

Safu ya 2
*a* Yer 33:3; 1Ko 2:10
*b* Zb 139:12; Ebr 4:13
*c* Zb 36:9; Zb 112:4
*d* Da 1:17; Da 2:28
*e* Da 2:12, 14
*f* Da 1:3, 6
*g* Da 1:7
*h* Mwa 41:15
*i* Da 2:10, 11
*j* Mwa 40:8; Da 1:17

Nebukadneza mambo yataka-
yotukia katika kipindi cha
mwisho cha zile siku. Hii ndi-
yo ndoto yako, na haya ndiyo
maono yaliyokujia kichwani
ulipokuwa umelala kitandani:
**29** “Ee mfalme, ulipokuwa
kitandani uliona katika mawa-
zo yako mambo yatakayotu-
kia wakati ujao, na Mfunuaji
wa siri amekujulisha mambo
yatakayotukia. **30** Lakini siri
hii imefunuliwa kwangu si kwa
sababu nina hekima nyingi
zaidi kuliko mtu yeyote ana-
yeishi, bali ilifunuliwa kwa-
ngu ili nikueleze wewe mfalme
maana ya ndoto yako ili
ujue mawazo yaliyo moyoni
mwako.[a]
**31** “Wewe, Ee mfalme, uli-
tazama na kuona sanamu ku-
bwa sana. Sanamu hiyo, iliyo-
kuwa kubwa sana na iliyong’aa
kupita kiasi, ilisimama mbele
yako, nayo ilikuwa yenye ku-
tisha. **32** Kichwa cha sana-
mu hiyo kilikuwa cha dhaha-
bu bora,[b] kifua chake na mi-
kono yake ilikuwa ya fedha,[c]
tumbo na mapaja yake yaliku-
wa ya shaba,[d] **33** miguu yake
ilikuwa ya chuma,[e] na kwa se-
hemu, nyayo zake zilikuwa za
chuma na kwa sehemu ziliku-
wa za udongo wa mfinyanzi.*[f]
**34** Uliendelea kutazama hadi
jiwe likakatwa, si kwa miko-
no, nalo likaipiga sanamu hiyo
kwenye nyayo zake za chuma
na za udongo wa mfinyanzi na
kuzipondaponda.[g] **35** Wakati
huo kile chuma, ule udongo
wa mfinyanzi, ile shaba, ile
fedha, na ile dhahabu, vyote
pamoja, vikapondwapondwa
na kuwa kama makapi kuto-
ka kwenye uwanja wa kupuria
wakati wa kiangazi, kisha upe-
po ukavipeperusha mbali hivi
kwamba hakuna chembe yoyo-
te ya vitu hivyo ingeweza ku-
patikana. Lakini lile jiwe lili-
loipiga ile sanamu likawa mli-
ma mkubwa, nalo likaijaza du-
nia yote.
**36** “Hiyo ndiyo ndoto yako,
na sasa tutakueleza maana
yake. **37** Wewe, Ee mfalme
—mfalme wa wafalme ambaye
Mungu wa mbinguni ameku-
pa ufalme,[a] uwezo, nguvu, na
utukufu, **38** na kuwaweka
mikononi mwako wanadamu
mahali popote ambapo hue-
nda wanaishi, na pia wanyama
wa mwituni na ndege wa anga-
ni, na kukufanya kuwa mta-
wala juu ya hao wote[b]—wewe
mwenyewe ndiye kichwa cha
dhahabu.[c]
**39** “Lakini baada yako ufal-
me mwingine utainuka,[d] ulio
dhaifu kwako; kisha ufalme
mwingine, wa tatu, wa shaba,
ambao utaitawala dunia yote.[e]
**40** “Ufalme wa nne utaku-
wa wenye nguvu kama chu-
ma.[f] Kwa maana kama vile
chuma kinavyopondaponda
na kusagasaga vitu vingine
vyote, naam, kama chuma ki-
nachovunjavunja, ufalme huo
utapondaponda na kuzivunja-
vunja falme hizo zote.[g]
**41** “Na kama tu ulivyoona
kwamba nyayo na vidole
vya miguu kwa sehemu vili-
kuwa vya udongo wa mfinya-
nzi na kwa sehemu vilikuwa
vya chuma, ufalme huo uta-
gawanyika, lakini ugumu fu-
lani wa chuma utakuwa ndani
yake, kama tu ulivyoona chu-
ma kikiwa kimechanganyika
na udongo laini wa mfinyanzi.

---

**2:33** * Au “udongo wa mfinyanzi (uliofi-
nyangwa) uliochomwa.”

SURA YA 2
*a* Da 2:47
*b* Da 2:37, 38; Da 7:4
*c* Da 5:28; Da 7:5; Da 8:3, 20
*d* Da 2:39; Da 7:6; Da 8:5, 21
*e* Da 7:7, 19
*f* Da 2:40-42
*g* Da 2:44, 45

Safu ya 2
*a* Yer 28:14; Da 5:18
*b* Yer 27:5-7
*c* Da 2:32; Da 4:20-22
*d* Isa 45:1; Yer 51:28, 29; Da 5:28
*e* Da 7:6; Da 8:5, 21; Da 11:3
*f* Da 2:33; Da 7:19, 23
*g* Da 7:7

**42** Na kama vile vidole vyake
vya miguu vilikuwa kwa sehe-
mu vya chuma na kwa sehe-
mu vya udongo wa mfinyanzi,
ndivyo ufalme huo utakavyo-
kuwa na nguvu kwa sehemu
na kuwa dhaifu kwa sehemu.
**43** Kama tu ulivyoona chuma
kikiwa kimechanganyika na
udongo laini wa mfinyanzi, se-
hemu hizo zitachanganyika na
wanadamu;* lakini hazitashi-
kamana na wanadamu, kama
tu chuma kisivyochanganyika
na udongo wa mfinyanzi.
**44** "Katika siku za wa-
falme hao Mungu wa mbi-
nguni atausimamisha ufalme[a]
ambao hautaangamizwa ka-
mwe.[b] Na ufalme huo hauta-
kabidhiwa watu wengine wo-
wote.[c] Utazipondaponda na
kuzikomesha falme hizi zote,[d]
nao pekee utasimama milele,[e]
**45** kama tu ulivyoona kwa-
mba jiwe ambalo halikukatwa
kwa mikono lilitoka kwenye
mlima, na kwamba liliponda-
ponda kile chuma, ile shaba,
ule udongo wa mfinyanzi, ile
fedha, na ile dhahabu.[f] Mungu
Mtukufu amemjulisha mfalme
mambo yatakayotukia wakati
ujao.[g] Ndoto hiyo ni ya kweli,
na maana yake inategemeka."
**46** Ndipo Mfalme Nebukad-
neza akaanguka chini kifu-
difudi mbele ya Danieli na
kumpa heshima kubwa. Naye
akaagiza apewe zawadi na ku-
fukiziwa uvumba. **47** Mfal-
me akamwambia Danieli:
"Kwa kweli Mungu wako ni
Mungu wa miungu na Bwana
wa wafalme na Mfunuaji wa
siri, kwa sababu uliweza kufu-
nua siri hii."[h] **48** Kisha mfal-
me akampandisha cheo Da-
nieli na kumpa zawadi nyingi
bora, naye akamfanya kuwa
mtawala wa mkoa wote wa*
Babiloni[a] na msimamizi mkuu
wa wanaume wote wenye he-
kima wa Babiloni. **49** Na kwa
ombi la Danieli, mfalme aka-
waweka Shadraki, Meshaki,
na Abednego[b] kuwa wakuu wa
usimamizi wa mkoa wa* Ba-
biloni, lakini Danieli alifanya
kazi katika makao ya mfalme.

**3** Mfalme Nebukadneza ali-
tengeneza sanamu ya dha-
habu yenye urefu wa mi-
kono 60# na upana wa miko-
no 6.△ Akaisimamisha kwenye
nchi tambarare ya Dura kati-
ka mkoa wa* Babiloni. **2** Ki-
sha Mfalme Nebukadneza aka-
tuma ujumbe ili kuwakusanya
maliwali, wasimamizi, maga-
vana, washauri, watunza-
hazina, waamuzi, mahaki-
mu, na wasimamizi wote wa
mikoa* waje kwenye sherehe
ya kuzindua sanamu ambayo
Mfalme Nebukadneza alikuwa
amesimamisha.
**3** Basi maliwali, wasima-
mizi, magavana, washauri,
watunza-hazina, waamuzi, ma-
hakimu, na wakuu wote
wa mikoa* wakakusanyika
kwa ajili ya sherehe ya kuzi-
ndua sanamu ambayo Mfal-
me Nebukadneza alikuwa
amesimamisha. Nao wakasi-
mama mbele ya sanamu iliyo-
simamishwa na Nebukadne-
za. **4** Mpiga mbiu akatanga-
za hivi kwa sauti kubwa: "Enyi
watu wa makabila, mataifa, na

SURA YA 2

*a* Mwa 49:10, Zb 2:6, Mt 6:10, Lu 22:29, Yoh 18:36, Ufu 11:15, Ufu 20:6
*b* 2Sa 7:13, Isa 9:7, Da 7:13, 14
*c* Da 4:17, Da 7:27
*d* Zb 2:7-9, Zb 110:5, 6, Ufu 19:15
*e* Da 4:34, Lu 1:31-33
*f* Da 2:34, 35
*g* Mwa 41:28, Da 2:28
*h* Mwa 41:39, Da 1:17, Da 2:28, Da 4:9

Safu ya 2

*a* Da 2:6, Da 5:16, 29
*b* Da 1:7

---

**2:43** *Au "uzao wa wanadamu," yaani, watu wa kawaida.

**2:48** *Au "wilaya yote ya utawala ya." **2:49; 3:1** *Au "wilaya ya utawala ya." **3:1** #Mita 27 hivi (futi 88). Angalia Nyongeza B14. △Mita 2.7 hivi (futi 8.8). Angalia Nyongeza B14. **3:2, 3** *Au "wilaya za utawala."

lugha zote, mnaamriwa kwa-
mba, **5** wakati mtakaposikia
sauti ya pembe, zumari, zeze,
kinubi cha pembe tatu, kina-
nda, zumari-tete, na ala nyi-
ngine zote za muziki, lazima
mwanguke chini na kuabudu
sanamu ya dhahabu ambayo
Mfalme Nebukadneza amesi-
mamisha. **6** Yeyote ambaye
hataanguka chini na kuabu-
du atatupwa mara moja ka-
tika tanuru lenye moto mka-
li.”[a] **7** Basi watu wote walipo-
sikia sauti ya pembe, zumari,
zeze, kinubi cha pembe tatu,
kinanda, zumari-tete, na ala
nyingine zote za muziki, watu
wa makabila, mataifa, na lu-
gha zote wakaanguka chini na
kuiabudu sanamu ya dhahabu
ambayo Mfalme Nebukadneza
alikuwa amesimamisha.

**8** Wakati huo Wakaldayo fu-
lani wakajitokeza na kuwa-
shtaki* Wayahudi. **9** Waka-
mwambia Mfalme Nebukad-
neza: “Ee mfalme, na uishi
milele. **10** Wewe, Ee mfalme,
ulitoa amri kwamba kila mtu
anayesikia sauti ya pembe,
zumari, zeze, kinubi cha pe-
mbe tatu, kinanda, zumari-
tete, na ala nyingine zote za
muziki, anapaswa kuanguka
chini na kuiabudu ile sana-
mu ya dhahabu; **11** na kwa-
mba yeyote ambaye hataangu-
ka chini na kuiabudu anapa-
swa kutupwa katika tanuru
lenye moto mkali.[b] **12** Laki-
ni kuna Wayahudi fulani ulio-
waweka kuwa wasimamizi wa
mkoa wa* Babiloni: Shadra-
ki, Meshaki, na Abednego.[c]
Wanaume hawa hawajakuhe-
shimu wewe, Ee mfalme. Ha-
waabudu miungu yako, na wa-
nakataa kuabudu sanamu ya
dhahabu ambayo umesima-
misha.”

**13** Ndipo Nebukadneza,
kwa hasira kali sana, akaagiza
Shadraki, Meshaki, na Abed-
nego waletwe mbele yake.
Basi wanaume hao wakaletwa
mbele ya mfalme. **14** Nebu-
kadneza akawauliza: “Shadra-
ki, Meshaki, na Abednego, je,
ni kweli kabisa kwamba ha-
mwabudu miungu yangu[a] na
kwamba mnakataa kuabudu
sanamu ya dhahabu ambayo
nimesimamisha? **15** Basi
mtakaposikia sauti ya pembe,
zumari, zeze, kinubi cha pe-
mbe tatu, kinanda, zumari-
tete, na ala nyingine zote za
muziki, mkiwa tayari kuangu-
ka chini na kuabudu sanamu
ambayo nimeitengeneza, ni
sawa. Lakini mkikataa kuabu-
du, mtatupwa mara moja ka-
tika tanuru lenye moto mka-
li. Na ni mungu gani anayewe-
za kuwaokoa kutoka mikononi
mwangu?”[b]

**16** Shadraki, Meshaki, na
Abednego wakamjibu mfal-
me: “Ee Nebukadneza, hatuhi-
taji kukujibu kuhusiana na ja-
mbo hili. **17** Ikiwa ni lazima
iwe hivyo, Mungu wetu tuna-
yemtumikia anaweza kutuo-
koa kutoka katika tanuru hilo
lenye moto mkali, Ee mfal-
me, na kutuokoa kutoka miko-
noni mwako.[c] **18** Lakini hata
asipotuokoa, Ee mfalme, ujue
kwamba hatutaiabudu miungu
yako wala kuabudu sanamu ya
dhahabu uliyosimamisha.”[d]

**19** Ndipo Nebukadneza aka-
wakasirikia vikali Shadra-
ki, Meshaki, na Abednego
hivi kwamba sura yake ika-

**SURA YA 3**
*a* Yer 29:22
*b* Da 3:4-6
*c* Da 1:7; Da 2:49

**Safu ya 2**
*a* Isa 46:1; Yer 50:2; Da 2:47
*b* Kut 5:2; 2Nya 32:15; Isa 36:4, 20
*c* 1Sa 17:37; Zb 27:1; Isa 12:2; Da 6:27
*d* Kut 20:5; Mdo 5:29

**3:8** * Au “kuwachongea.” **3:12** * Au “wilaya ya utawala ya.”

badilika* kuwaelekea, aka-
agiza tanuru liongezwe moto
mara saba kuliko kawai-
da. **20** Akawaagiza wanaume
fulani hodari katika jeshi lake
wawafunge Shadraki, Mesha-
ki, na Abednego na kuwatupa
katika tanuru hilo lenye moto
mkali.

**21** Basi wanaume hao wa-
kafungwa wakiwa na majoho
yao, mavazi, kofia, na nguo
zao nyingine, nao wakatupwa
katika tanuru hilo lenye moto
mkali. **22** Kwa sababu amri
ya mfalme ilikuwa kali sana
na tanuru lilikuwa na moto
mkali isivyo kawaida, miali ya
moto huo iliwaua wanaume
waliowapeleka Shadraki, Me-
shaki, na Abednego. **23** La-
kini wanaume hao watatu,
Shadraki, Meshaki, na Abed-
nego, wakaanguka ndani ya
tanuru hilo lenye moto mkali
wakiwa wamefungwa.

**24** Ndipo Mfalme Nebukad-
neza akaogopa, akainuka ha-
raka na kuwauliza maofisa
wake wakuu: "Je, hatukuwafu-
nga wanaume watatu na ku-
watupa ndani ya moto?" Wa-
kamjibu mfalme: "Naam, Ee
mfalme." **25** Mfalme akase-
ma: "Tazama! Naona wanau-
me wanne wakitembeatembea
katikati ya moto wakiwa huru,
nao hawajapatwa na madha-
ra, na yule wa nne anaoneka-
na kama mwana wa miungu."

**26** Nebukadneza akauka-
ribia mlango wa lile tanu-
ru lenye moto mkali na ku-
sema: "Shadraki, Meshaki, na
Abednego, ninyi watumishi
wa Mungu Aliye Juu Zaidi,[a]
tokeni nje, mje hapa!" Sha-
draki, Meshaki, na Abedne-
go wakatoka katikati ya moto.
**27** Na maliwali, wasimamizi,
magavana, na maofisa wakuu
wa mfalme waliokuwa wame-
kusanyika mahali hapo[a] wa-
kaona kwamba moto hauku-
wadhuru* wanaume hao;[b] ha-
kuna unywele hata mmoja wa
vichwa vyao uliokuwa umeu-
ngua, majoho yao hayakuwa
yamebadilika, na miili yao hai-
kuwa hata na harufu ya moto.

**28** Ndipo Nebukadneza aka-
tangaza hivi: "Na asifiwe Mu-
ngu wa Shadraki, Meshaki, na
Abednego,[c] aliyemtuma malai-
ka wake na kuwaokoa watumi-
shi wake. Walimtegemea yeye
na kutenda kinyume cha amri
ya mfalme na walikuwa taya-
ri kufa* badala ya kumtumikia
au kumwabudu mungu mwi-
ngine yeyote isipokuwa Mu-
ngu wao wenyewe.[d] **29** Kwa
hiyo ninaagiza kwamba watu
wa kabila lolote, taifa, au lu-
gha ambao watasema jambo
lolote dhidi ya Mungu wa Sha-
draki, Meshaki, na Abednego,
wanapaswa kukatwa vipande-
vipande, na nyumba zao zina-
paswa kugeuzwa kuwa vyoo
vya umma;* kwa maana ha-
kuna mungu mwingine yeyo-
te anayeweza kuokoa kama
huyu."[e]

**30** Kisha mfalme akawapa-
ndisha vyeo* Shadraki, Me-
shaki, na Abednego katika
mkoa wa# Babiloni.[f]

**4** "Mimi Mfalme Nebukadne-
za, nawaandikia watu wa
makabila yote, mataifa, na lu-
gha zote duniani: Amani yenu

SURA YA 3
a Da 2:47

Safu ya 2
a Da 3:2
b Ebr 11:33, 34
c Da 2:47
Da 4:34
d Da 3:15
e Da 4:35
Da 6:26, 27
f Da 2:49

3:19 * Au "mtazamo wake ukabadilika kabisa."

3:27 * Au "haukuwazidi nguvu." 3:28 * Au "na kutoa miili yao." 3:29 * Au labda, "maeneo ya takataka; marundo ya mavi." 3:30 * Tnn., "akawafanikisha." # Au "wilaya ya utawala ya."

na iongezeke! **2** Ninafurahi
kuwatangazia ishara na maa-
jabu ambayo Mungu Aliye Juu
Zaidi amenifanyia. **3** Jinsi
ishara zake zilivyo kuu, na ji-
nsi maajabu yake yalivyo ye-
nye nguvu! Ufalme wake ni
ufalme wa milele, na utawala
wake unadumu kizazi hata ki-
zazi.[a]

**4** “Mimi, Nebukadneza, ni-
likuwa nikistarehe nyumbani
mwangu na kufurahia ufanisi
katika jumba langu la kifalme.
**5** Niliota ndoto iliyoniogope-
sha. Nilipokuwa nimelala kita-
ndani mwangu, njozi na mao-
no ya kichwa changu yaliniti-
sha.[b] **6** Basi nikaagiza wa-
naume wote wenye hekima wa
Babiloni waletwe mbele yangu
ili wanieleze maana ya ndoto
hiyo.[c]

**7** “Wakati huo makuhani
wachawi, watu wanaofanya
mazingaombwe, Wakaldayo,*
na wanajimu[d] wakaja mbele
yangu. Nilipowasimulia ndo-
to hiyo, walishindwa kuni-
eleza maana yake.[e] **8** Mwi-
showe Danieli akaja mbele ya-
ngu, anayeitwa pia Beltesha-
za,[f] jina la mungu wangu,[g] na
ambaye ana roho ya miungu
mitakatifu,[h] nami nikamwa-
mbia ndoto hiyo:

**9** “‘Ee Belteshaza mkuu wa
makuhani wachawi,[i] ninajua
vema kwamba roho ya miungu
mitakatifu imo ndani yako,[j] na
hakuna siri yoyote iliyo ngu-
mu sana kwako.[k] Basi nieleze
maono niliyoona katika ndoto
yangu na maana yake.

**10** “‘Katika maono ya ki-
chwa changu nilipokuwa ki-
tandani mwangu, niliona mti[l]

**4:7** *Yaani, wabashiri na wanajimu hodari.

katikati ya dunia, nao ulikuwa
mrefu kwelikweli.[a] **11** Mti
huo ulikua na kuimarika, na
kilele chake kikafika mbingu-
ni, nao ulionekana hadi kwe-
nye miisho ya dunia nzima.
**12** Majani yake yalipende-
za, na matunda yake yalikuwa
mengi, nao ulikuwa na chaku-
la kwa ajili ya wote. Wanya-
ma wa mwituni walitafuta ki-
vuli chini yake, na ndege wa
angani walikaa kwenye mata-
wi yake, na viumbe wote* wa-
lipata chakula kutoka kati-
ka mti huo.

**13** “‘Nilipokuwa nikitazama
maono ya kichwa changu ni-
kiwa kitandani mwangu, nili-
mwona mlinzi, mtakatifu, aki-
shuka kutoka mbinguni.[b]
**14** Akasema hivi kwa sauti
kubwa: “Ukateni na kuuangu-
sha mti huu,[c] yakateni mata-
wi yake, yapukutisheni majani
yake, na kutawanya matunda
yake! Wanyama na wakimbie
kutoka chini yake, na ndege
kutoka kwenye matawi yake.
**15** Lakini kiacheni kisiki na
mizizi yake ardhini kati ya ma-
jani ya shambani, kikiwa na
pingu ya chuma na ya shaba.
Acheni umande wa mbinguni
ukiloweshe, na acheni fungu
lake liwe pamoja na wanya-
ma, kati ya majani ya dunia.[d]
**16** Moyo wake na ubadilishwe
usiwe wa mwanadamu, nacho
kipewe moyo wa mnyama, na
acheni nyakati saba[e] zipite.[f]
**17** Hilo ni kwa agizo la wali-
nzi,[g] na ombi hilo ni kwa neno
la watakatifu, ili watu walio
hai wajue kwamba Aliye Juu
Zaidi ni Mtawala katika ufal-
me wa wanadamu[h] na kwamba
yeye humpa ufalme huo yeyo-

**4:12** *Tnn., “wote wenye mwili.”

SURA YA 4
a Zb 10:16; Zb 90:2; Yer 10:10
b Da 2:1
c Da 2:2
d Isa 47:13
e Da 2:10, 11
f Da 1:7
g Isa 46:1; Yer 50:2
h Da 4:18; Da 5:11, 12
i Da 1:20; Da 2:48
j Mwa 41:38; Da 6:3
k Da 1:17, 20
l Da 4:26

Safu ya 2
a Da 4:20-22
b Da 4:23-26
c Da 4:31; Da 5:18, 20
d Da 4:32, 33
e Lu 21:24
f Da 4:32
g Da 4:13
h Da 4:34

te anayetaka kumpa, naye hu-
mweka juu ya ufalme huo hata
mwanadamu wa hali ya chini
zaidi.”
**18** “‘Hiyo ndiyo ndoto amba-
yo mimi, Mfalme Nebukadne-
za, niliota; sasa, Ee Bel-
teshaza, nieleze maana ya
ndoto hiyo, kwa maana wa-
naume wengine wote wenye
hekima katika ufalme wangu
wameshindwa kunieleza maa-
na yake.[a] Lakini wewe unawe-
za kufanya hivyo, kwa saba-
bu roho ya miungu mitakatifu
imo ndani yako.’
**19** “Wakati huo Danieli,
anayeitwa Belteshaza, akadu-
waa kwa muda, na mawazo
yake yakaanza kumtisha.
“Mfalme akasema, ‘Ee Belte-
shaza,[b] usiruhusu ndoto hii na
maana yake ikutishe.’
“Belteshaza akamwambia,
‘Ee bwana wangu, ndoto hii na
iwahusu wale wanaokuchukia,
na maana ya ndoto hiyo itimie
kwa maadui wako.
**20** “‘Mti ulioona ambao uli-
kua mpaka ukawa mkubwa na
kuimarika, ambao kilele cha-
ke kilifika mbinguni na ambao
ulionekana duniani pote,[c]
**21** uliokuwa na majani yana-
yopendeza, matunda mengi,
na chakula kwa ajili ya wote,
na ambao chini yake wanyama
wa mwituni waliishi na ndege
wa angani kukaa kwenye ma-
tawi yake,[d] **22** ni wewe, Ee
mfalme, kwa sababu umekuwa
mkuu na umeimarika, na utu-
kufu wako umeongezeka na
kufika mbinguni,[e] na utawala
wako kwenye miisho ya dunia.[f]
**23** “‘Wewe mfalme ulimwo-
na mlinzi, mtakatifu,[g] akishu-
ka kutoka mbinguni, aliyeku-
wa akisema: “Ukateni na ku-
uangusha chini mti huu na
kuuharibu, lakini kiacheni ki-
siki na mizizi yake ardhini ki-
kiwa na pingu ya chuma na ya
shaba, katikati ya majani
ya shambani. Na acheni uma-
nde wa mbinguni ukiloweshe,
na acheni fungu lake liwe pa-
moja na wanyama wa mwitu-
ni mpaka nyakati saba zipi-
te.”[a] **24** Ee mfalme, hii ndi-
yo maana yake; ni agizo la
Aliye Juu Zaidi ambalo lazi-
ma litimie kwako bwana wa-
ngu mfalme. **25** Utafukuzwa
mbali kutoka miongoni mwa
wanadamu, utaishi na wanya-
ma wa mwituni, nawe utape-
wa majani ule kama ng’ombe
dume; na utalowa kwa uma-
nde wa mbinguni,[b] na nyaka-
ti saba[c] zitapita,[d] mpaka uta-
kapojua kwamba Aliye Juu
Zaidi ni Mtawala katika ufal-
me wa wanadamu na kwamba
yeye humpa ufalme huo yeyo-
te anayetaka kumpa.[e]
**26** “‘Lakini kwa sababu wa-
lisema kisiki cha mti huo kia-
chwe pamoja na mizizi yake,[f]
utarudishiwa tena ufalme
wako baada ya kujua kwamba
mbingu zinatawala. **27** Kwa
hiyo, Ee mfalme, shauri langu
na likubalike kwako. Geuka
uziache dhambi zako kwa ku-
tenda yaliyo sawa, na uache
uovu wako kwa kuwaonye-
sha maskini rehema. Huenda
muda wa ufanisi wako ukare-
fushwa.’”[g]
**28** Hayo yote yalimpata
Mfalme Nebukadneza.
**29** Miezi kumi na miwili
baadaye alikuwa akitembea
kwenye paa la jumba lake la
kifalme la Babiloni. **30** Mfal-
me alikuwa akisema: “Je,
hii si Babiloni Kubwa ambayo

SURA YA 4
*a* Isa 47:13; Da 2:27; Da 5:8, 15
*b* Da 1:7
*c* Da 4:10, 11
*d* Da 4:12
*e* Isa 14:13, 14
*f* Da 2:37, 38
*g* Da 4:13; Da 8:13

Safu ya 2
*a* Da 4:13-16; Lu 21:24
*b* Da 4:31-33
*c* Lu 21:24; Ufu 12:6, 14
*d* Da 4:16
*e* 1Sa 2:7, 8; Ayu 34:24; Yer 27:5; Eze 21:26, 27; Da 2:21; Da 7:13, 14; Lu 1:32, 33
*f* Da 4:15
*g* 1Fa 21:29; Yoe 2:14; Yon 3:8-10

nimeijenga mimi mwenyewe
kuwa makao ya kifalme kwa
nguvu zangu mwenyewe na
uwezo wangu na kwa ajili ya
utukufu wa ukuu wangu?”
**31** Mfalme alipokuwa akie-
ndelea kusema maneno hayo,
sauti ikasema hivi kutoka mbi-
nguni: “Unaambiwa hivi, Ee
Mfalme Nebukadneza, ‘Ufalme
umekuponyoka,[a] **32** nawe
unafukuzwa mbali kutoka kati
ya wanadamu. Utaishi na wa-
nyama wa mwituni, nawe
utapewa majani ule kama
ng’ombe dume, na nyakati
saba zitapita, mpaka utakapo-
jua kwamba Aliye Juu Zaidi ni
Mtawala katika ufalme wa wa-
nadamu na yeye humpa ufal-
me huo yeyote anayetaka ku-
mpa.’”[b]
**33** Papo hapo, maneno
hayo yakatimia kwa Nebukad-
neza. Akafukuzwa mbali kuto-
ka kati ya wanadamu, akaanza
kula majani kama ng’ombe
dume, na mwili wake ukalo-
wa kwa umande wa mbingu-
ni, mpaka nywele zake zikawa
ndefu kama manyoya ya tai na
kucha zake zikawa kama ku-
cha za ndege.[c]
**34** “Mwishoni mwa kipindi
hicho,[d] mimi, Nebukadneza,
nilitazama juu mbinguni, na
ufahamu wangu ukanirudia;
nami nikamsifu Aliye Juu Zai-
di, nikamsifu na kumtukuza
Yeye anayeishi milele, kwa sa-
babu utawala wake ni utawa-
la wa milele na ufalme wake
ni wa kizazi baada ya kizazi.[e]
**35** Wakaaji wote wa dunia
wanaonwa kuwa si kitu, naye
hufanya kulingana na mape-
nzi yake mwenyewe miongoni
mwa jeshi la mbinguni na wa-
kaaji wa dunia. Na hakuna ye-
yote anayeweza kumzuia*[a] au
kumuuliza, ‘Umefanya nini?’[b]
**36** “Wakati huo ufahamu
wangu ukanirudia, nami nika-
rudiwa na utukufu wa ufalme
wangu, ukuu wangu, na fahari
yangu.[c] Maofisa wangu wakuu
na watu mashuhuri walinita-
futa kwa bidii, nami nikarudi-
shwa kwenye ufalme wangu,
na hata nikaongezewa ukuu
mwingi zaidi.
**37** “Sasa mimi, Nebukad-
neza, ninamsifu na kumkwe-
za na kumtukuza Mfalme wa
mbinguni,[d] kwa sababu kazi
zake zote ni kweli na njia zake
ni haki,[e] na kwa sababu ana-
weza kuwaaibisha wale wa-
naotembea katika kiburi.”[f]

**5** Basi Mfalme Belshaza[g] ali-
fanya karamu kubwa kwa
ajili ya wakuu wake elfu
moja, naye alikuwa akinywa
divai mbele yao.[h] **2** Alipoku-
wa amelewa, Belshaza akaa-
giza vyombo vya dhahabu na
vya fedha ambavyo Nebukad-
neza baba yake alikuwa ame-
vichukua kutoka katika heka-
lu la Yerusalemu viletwe,[i] ili
avitumie kunywea divai pa-
moja na wakuu wake, masuria
wake, na wake zake wadogo.
**3** Basi wakaleta vyombo vya
dhahabu vilivyochukuliwa ku-
toka katika hekalu la Mungu
kule Yerusalemu, na mfalme
pamoja na wakuu wake, masu-
ria wake na wake zake wado-
go wakavitumia kunywea di-
vai. **4** Wakanywa divai, nao
wakaisifu miungu ya dhaha-
bu na fedha, ya shaba, chuma,
miti, na mawe.
**5** Wakati huohuo, vidole
vya mkono wa mwanadamu vi-
katokea na kuanza kuandika

**4:35** * Au “kuuzuia mkono wake.”

SURA YA 4
a Da 4:25; Mdo 12:22, 23
b Da 4:17
c Da 4:25
d Da 4:16
e Zb 10:16; Da 4:3

Safu ya 2
a Ayu 34:24; Isa 43:13
b Isa 45:9
c Da 4:26
d Da 4:2, 3
e Kum 32:4; Zb 33:5
f Kut 18:10, 11; Yak 4:6

SURA YA 5
g Da 7:1; Da 8:1
h Isa 21:5; Yer 51:39
i 2Fa 25:15; 2Nya 36:18; Ezr 1:7; Yer 52:19; Da 1:1, 2

kwenye lipu ya ukuta wa ju-
mba la mfalme unaoelekeana
na kinara cha taa, na mfal-
me aliweza kuona sehemu ya
nyuma ya mkono huo ulipoku-
wa ukiandika. **6** Ndipo uso
wa mfalme ukabadilika rangi*
na mawazo yake yakamwogo-
pesha, kiuno chake kikalegea[a]
na magoti yake yakaanza ku-
gongana.
**7** Mfalme akawaita kwa sau-
ti kubwa watu wanaofanya ma-
zingaombwe, Wakaldayo,* na
wanajimu.[b] Mfalme akawaa-
mbia wanaume hao wenye he-
kima wa Babiloni: "Mtu yeyote
atakayesoma maandishi haya
na kuniambia maana yake ata-
vishwa mavazi ya zambarau na
mkufu wa dhahabu shingoni
mwake,[c] naye atakuwa mtawa-
la wa tatu katika ufalme."[d]
**8** Basi wanaume wote we-
nye hekima wa mfalme waka-
ja, lakini hawakuweza kusoma
maandishi hayo wala kumwa-
mbia mfalme maana yake.[e]
**9** Kwa hiyo Mfalme Belshaza
akaogopa sana na uso wake
ukazidi kubadilika rangi; na
wakuu wake wakapigwa na bu-
mbuazi.[f]
**10** Malkia aliposikia mane-
no ya mfalme na wakuu wake,
akaingia kwenye ukumbi wa
karamu. Malkia akasema: "Ee
mfalme, uishi milele. Usiruhu-
su mawazo yako yakuogope-
she, wala usiruhusu uso wako
ubadilike rangi. **11** Kuna
mwanamume fulani△ katika
ufalme wako aliye na roho
ya miungu mitakatifu. Kati-
ka siku za baba yako, mwana-

**5:6** *Au "sura ya mfalme ikabadilika." **5:7, 11** *Yaani, wabashiri na wanajimu hodari. **5:11** △Au "mwanamume mwenye uwezo."

mume huyo alithibitika kuwa
na ujuzi na ufahamu na heki-
ma kama hekima ya miungu.[a]
Baba yako Mfalme Nebukad-
neza alimweka kuwa mkuu wa
makuhani wachawi, watu wa-
naofanya mazingaombwe, Wa-
kaldayo,* na wanajimu;[b] hivyo
ndivyo alivyofanya baba yako,
Ee mfalme. **12** Kwa maana
Danieli, ambaye mfalme ali-
mwita Belteshaza,[c] alikuwa na
roho isiyo ya kawaida na ujuzi
na ufahamu wa kueleza maa-
na ya ndoto, kufumbua ma-
fumbo, na kutatua matatizo
magumu.*[d] Basi agiza Danieli
aitwe, atakwambia maana ya
maandishi haya."
**13** Kwa hiyo Danieli akale-
twa mbele ya mfalme. Mfal-
me akamuuliza Danieli: "Je,
wewe ndiye Danieli, mmoja-
wapo wa watu waliohamishwa
na baba yangu mfalme kuto-
ka Yuda?[e] **14** Nimesikia ku-
kuhusu kwamba roho ya miu-
ngu imo ndani yako[f] na kwa-
mba una ujuzi na ufahamu
na hekima isiyo ya kawaida.[g]
**15** Sasa wanaume wenye he-
kima na watu wanaofanya ma-
zingaombwe waliletwa mbe-
le yangu ili wasome maandi-
shi haya na kuniambia maa-
na yake, lakini wameshindwa
kuniambia maana ya uju-
mbe huu.[h] **16** Lakini nime-
sikia kukuhusu kwamba una-
weza kueleza maana ya ma-
fumbo[i] na kutatua matatizo
magumu.* Sasa, ukifaulu ku-
soma maandishi haya na ku-
niambia maana yake, utavi-
shwa mavazi ya zambarau na
mkufu wa dhahabu shingoni
mwako, nawe utakuwa mtawa-
la wa tatu katika ufalme."[j]

**5:12, 16** *Tnn., "kufungua mafundo."

SURA YA 5
*a* Isa 21:2, 3
*b* Da 2:2; Da 4:6
*c* Mwa 41:39, 42; Est 8:15
*d* Da 2:6, 48
*e* Da 2:27; Da 4:7
*f* Isa 13:1, 7

Safu ya 2
*a* Da 4:8, 9
*b* Da 2:47, 48
*c* Da 1:7; Da 4:8
*d* Da 1:17, 20; Da 6:3
*e* 2Fa 24:11, 14; Da 1:3, 6; Da 2:25
*f* Da 4:9
*g* Da 1:17, 20
*h* Isa 47:12, 13; Da 2:10, 11; Da 5:8
*i* Da 2:28
*j* Da 2:6; Da 5:7

**17** Ndipo Danieli akamwa-
mbia mfalme: "Si lazima uni-
pe zawadi zako, unaweza ku-
wapa wengine zawadi hizo.
Hata hivyo, nitakusomea
maandishi haya na kukuambia
maana yake. **18** Ee mfalme,
Mungu Aliye Juu Zaidi alimpa
baba yako Nebukadneza ufal-
me na ukuu na heshima na
fahari.[a] **19** Kwa sababu ya
ukuu ambao Mungu alimpa,
watu wa makabila yote, ma-
taifa, na lugha waliteteme-
ka kwa woga mbele yake.[b] Ye-
yote ambaye mfalme alitaka
kumuua, alimuua, yeyote ali-
yetaka kumwacha hai, ali-
mwacha hai, yeyote aliyeta-
ka kumkweza, alimkweza, na
yeyote aliyetaka kumwaibi-
sha, alimwaibisha.[c] **20** Laki-
ni moyo wake ulipokuwa na
kiburi na roho yake kuwa ngu-
mu hivi kwamba akatenda
kwa kimbelembele,[d] alishu-
shwa chini kutoka kwenye kiti
chake cha ufalme, naye aka-
nyang'anywa heshima yake.
**21** Alifukuzwa mbali kutoka
kati ya wanadamu, na moyo
wake ukafanywa kuwa kama
wa mnyama, akaishi na pu-
nda mwitu. Alipewa majani
ale kama ng'ombe dume, na
mwili wake ukalowa umande
wa mbinguni, mpaka alipo-
jua kwamba Mungu Aliye Juu
Zaidi ni Mtawala katika ufal-
me wa wanadamu na kwamba
yeye humweka yeyote amtaka-
ye juu ya ufalme huo.[e]

**22** "Lakini wewe Belshaza,
mwanawe, hujaunyenyekeza
moyo wako, ingawa ulijua
hayo yote. **23** Badala yake,
ulijikweza mwenyewe dhidi ya
Bwana wa mbinguni,[f] ukawaa-
muru wakuletee vyombo vya
nyumba yake.[g] Kisha wewe pa-
moja na wakuu wako, masu-
ria wako, na wake zako wa-
dogo mkavitumia kunywea di-
vai na kuisifu miungu ya fe-
dha na ya dhahabu, ya shaba,
chuma, miti, na mawe, miu-
ngu ambayo haioni chochote
na haisikii chochote na haijui
chochote.[a] Lakini hujamtuku-
za Mungu ambaye pumzi yako
na njia zako zote zimo miko-
noni mwake.[b] **24** Kwa hiyo
yeye ndiye aliyeutuma mko-
no huo, na maandishi haya ya-
kaandikwa ukutani.[c] **25** Na
haya ndiyo maandishi yaliyoa-
ndikwa: MENE, MENE, TEKE-
LI, na PARSINI.

**26** "Hii ndiyo maana ya ma-
neno hayo: MENE, Mungu
amehesabu siku za ufalme
wako na kuukomesha.[d]

**27** "TEKELI, umepimwa ka-
tika mizani na kuonekana
umepungukiwa.

**28** "PERESI, ufalme wako
umegawanywa wakapewa Wa-
medi na Waajemi."[e]

**29** Ndipo Belshaza akatoa
amri, nao wakamvisha Danieli
mavazi ya zambarau na mku-
fu wa dhahabu shingoni mwa-
ke; wakatangaza kwamba ata-
kuwa mtawala wa tatu katika
ufalme.[f]

**30** Usiku huohuo Belshaza
mfalme wa Wakaldayo aliua-
wa.[g] **31** Na Dario[h] Mmedi
akaupokea ufalme; alikuwa na
umri wa miaka 62 hivi.

**6** Mfalme Dario aliona vema
kuwaweka maliwali 120 ku-
simamia ufalme wake wote.[i]
**2** Juu yao kulikuwa na maofi-
sa watatu wakuu, Danieli[j]
alikuwa mmoja wao; na ma-
liwali[k] walikuwa wakiwape-
lekea habari, ili mfalme asi-
pate hasara. **3** Sasa, Danie-

SURA YA 5
*a* Da 2:37, 38
*b* Yer 25:9; Da 3:4, 5; Da 4:22
*c* Da 2:12; Da 3:6, 29
*d* Isa 14:13, 14; Da 4:30
*e* Da 4:31-35
*f* Yer 50:29
*g* Da 5:2, 3

Safu ya 2
*a* Zb 115:4-7; Isa 46:6, 7
*b* Zb 104:29
*c* Da 5:5
*d* Isa 13:11; Yer 25:12; Yer 27:6, 7; Yer 50:1, 2; Yer 51:11
*e* Ezr 1:1, 2; Isa 21:2; Isa 45:1; Yer 50:9; Da 6:28; Da 9:1
*f* Da 5:7, 16
*g* Isa 21:9; Yer 51:8, 31; Yer 51:39, 57
*h* Da 6:1; Da 9:1

SURA YA 6
*i* Est 1:1; Da 9:1
*j* Da 2:48; Da 5:29
*k* Ezr 8:36; Est 8:9; Da 3:2

li alijidhihirisha kuwa tofauti
na wale maofisa wengine wa-
kuu na maliwali, kwa maana
roho isiyo ya kawaida ilikuwa
ndani yake,[a] na mfalme aliku-
sudia kumkweza juu ya ufal-
me wote.
**4** Wakati huo maofisa wa-
kuu na maliwali walikuwa wa-
kitafuta msingi fulani wa ku-
mshtaki Danieli kuhusiana na
mambo ya serikali,* lakini ha-
wakuweza kupata msingi wo-
wote wa kumshtaki wala ufi-
sadi wowote, kwa sababu
alikuwa mwenye kutegeme-
ka, naye hakupatikana kamwe
akiwa mzembe wala mfisadi.
**5** Ndipo wanaume hao waka-
sema: “Hatutapata msingi wo-
wote wa kumshtaki huyu Da-
nieli, isipokuwa tutafute msi-
ngi wa kumshtaki kuhusiana
na sheria ya Mungu wake.”[b]
**6** Basi maofisa hao wakuu
na maliwali wakaenda waki-
wa kikundi kwa mfalme na
kumwambia: “Ee Mfalme Da-
rio, uishi milele. **7** Maofisa
wote wa mfalme, wasimami-
zi, maliwali, maofisa wakuu
wa mfalme, na magavana, wa-
meshauriana ili mfalme atoe
amri na kutangaza marufuku,
kwamba kwa siku 30 mtu ye-
yote atakayemwomba mungu
yeyote au mwanadamu isipo-
kuwa wewe, Ee mfalme, ana-
paswa kutupwa ndani ya shi-
mo la simba.[c] **8** Na sasa, Ee
mfalme, itoe amri hiyo na kui-
tia sahihi,[d] ili isiweze kubadi-
lishwa kulingana na sheria ya
Wamedi na Waajemi, ambayo
haiwezi kufutwa.”[e]
**9** Kwa hiyo Mfalme Dario
akatia sahihi amri hiyo na ma-
rufuku hayo.
**10** Lakini mara tu Danie-
li alipojua kwamba amri hiyo
imetiwa sahihi alienda nyu-
mbani kwake, na madirisha
ya chumba chake kilichoku-
wa darini yalikuwa yamefu-
nguliwa kuelekea Yerusale-
mu.[a] Na mara tatu kwa siku
alipiga magoti na kusali na
kumsifu Mungu wake, kama
alivyokuwa akifanya kwa uka-
waida kabla ya mambo hayo.
**11** Wakati huo wanaume hao
wakaingia kwa kishindo na
kumkuta Danieli akimwomba
na kumsihi Mungu wake apa-
te kibali mbele zake.
**12** Kwa hiyo wakaenda kwa
mfalme na kumkumbusha ku-
husu marufuku aliyotangaza:
“Je, hukutia sahihi marufuku
ukisema kwamba kwa siku 30
mtu yeyote atakayemwomba
mungu yeyote au mwanada-
mu yeyote isipokuwa wewe,
Ee mfalme, anapaswa kutup-
wa ndani ya shimo la simba?”
Mfalme akasema: “Hivyo ndi-
vyo ilivyo kulingana na she-
ria ya Wamedi na Waajemi, isi-
yoweza kufutwa.”[b] **13** Mara
moja wakamwambia mfalme:
“Danieli, mmoja wa watu wa-
liohamishwa kutoka Yuda[c] ha-
jakuheshimu wewe, Ee mfal-
me, wala marufuku uliyotia sa-
hihi, badala yake anasali mara
tatu kwa siku.”[d] **14** Mara tu
mfalme aliposikia hivyo, ali-
huzunika sana, akajaribu ku-
tafuta njia ya kumwokoa Da-
nieli; alifanya kila jitihada ya
kumwokoa mpaka jua likatua.
**15** Mwishowe wanaume hao
wakaenda mbele ya mfalme
wakiwa kikundi na kumwa-
mbia: “Ee mfalme, zingatia
kwamba sheria ya Wamedi na
Waajemi inasema kwamba ma-
rufuku yoyote au amri yoyote

**SURA YA 6**
*a* Da 1:17, 20
Da 5:12
*b* Est 3:8
*c* Da 3:6
*d* Est 3:12
Est 8:10
*e* Est 1:19
Est 8:8

**Safu ya 2**
*a* 1Fa 8:44, 45
*b* Est 8:8
Da 6:7, 8
*c* Da 1:3, 6
Da 2:25
Da 5:13
*d* Est 3:8
Da 6:10

---
**6:4** * Tnn., “ufalme.”

iliyowekwa na mfalme haiwezi
kubadilishwa."[a]
**16** Basi mfalme akatoa agi-
zo, nao wakamleta Danieli na
kumtupa ndani ya shimo la
simba.[b] Mfalme akamwambia
Danieli: "Mungu wako unaye-
mtumikia daima, atakuokoa."
**17** Kisha jiwe likaletwa na ku-
wekwa kwenye mwingilio* wa
shimo hilo, naye mfalme aka-
litia muhuri kwa pete yake ya
muhuri na kwa pete ya mu-
huri ya wakuu wake ili uamu-
zi kumhusu Danieli usibadili-
shwe hata kidogo.
**18** Kisha mfalme akaenda
kwenye jumba lake la kifalme.
Akafunga usiku kucha na ku-
kataa kutumbuizwa kwa njia
yoyote,* naye akashindwa ku-
lala usingizi.# **19** Hatimaye,
alfajiri na mapema, mfalme
aliondoka na kwenda haraka
kwenye lile shimo la simba.
**20** Alipokaribia shimo hilo,
akamwita Danieli kwa sauti
ya huzuni. Mfalme akamuuli-
za Danieli: "Ee Danieli, mtumi-
shi wa Mungu aliye hai, je, Mu-
ngu wako unayemtumikia dai-
ma ameweza kukuokoa kuto-
ka kwa simba hao?" **21** Mara
moja Danieli akamjibu mfal-
me: "Ee mfalme, uishi mile-
le. **22** Mungu wangu alimtu-
ma malaika wake akafunga
vinywa vya simba,[c] nao hawa-
janidhuru,[d] kwa sababu siku-
patikana na hatia mbele zake;
wala sijakutendea jambo lolo-
te baya, Ee mfalme."
**23** Mfalme akafurahi sana,
akaamuru Danieli atolewe
ndani ya lile shimo. Danieli
alipotolewa shimoni, hakuwa
amepatwa na madhara yoyo-
te, kwa sababu alikuwa ame-
mtumaini Mungu wake.[a]
**24** Kisha mfalme akatoa
agizo, na wanaume waliokuwa
wamemshtaki* Danieli waka-
letwa, nao wakatupwa ndani
ya lile shimo la simba, pamo-
ja na wake zao na watoto wao.
Kabla hawajafika chini shimo-
ni, simba waliwashinda nguvu
na kuvunjavunja mifupa yao
yote.[b]
**25** Kisha Mfalme Dario aka-
waandikia watu wa makabi-
la yote, mataifa, na lugha wa-
naokaa katika dunia yote:[c]
"Muwe na amani tele! **26** Ni-
natoa agizo kwamba katika
kila eneo la ufalme wangu,
watu wanapaswa kutetemeka
kwa woga mbele za Mungu wa
Danieli.[d] Kwa maana yeye ndi-
ye Mungu aliye hai naye hui-
shi milele. Ufalme wake hau-
taangamizwa kamwe, na uta-
wala wake ni wa* milele.[e]
**27** Yeye huokoa,[f] naye hufa-
nya ishara na maajabu mbi-
nguni na duniani,[g] kwa saba-
bu alimwokoa Danieli kutoka
katika makucha ya simba."
**28** Basi Danieli huyo akafa-
nikiwa katika ufalme wa Da-
rio[h] na katika ufalme wa Kore-
shi Mwajemi.[i]
**7** Katika mwaka wa kwanza
wa utawala wa Mfalme
Belshaza[j] wa Babiloni, Danie-
li aliota ndoto na kuona mao-
no akiwa amelala kitandani
mwake.[k] Kisha akaandika ndo-
to hiyo;[l] akaandika masimulizi
kamili ya mambo hayo. **2** Da-
nieli akasema:
"Nilikuwa nikitazama katika
maono yangu wakati wa usi-

SURA YA 6
*a* Est 8:8; Da 6:8
*b* Da 6:7; Ebr 11:32, 33
*c* 1Sa 17:37; Ebr 11:32, 33
*d* Zb 34:7; Zb 118:5; Da 3:28

Safu ya 2
*a* Zb 37:40; Met 18:10; Da 3:26, 27
*b* Est 7:10
*c* Est 8:9; Da 4:1
*d* Da 3:29
*e* Da 4:34
*f* Da 3:28
*g* Yer 32:20; Da 4:3
*h* Da 5:31; Da 6:1, 2
*i* 2Nya 36:22, 23; Ezr 1:1, 2; Isa 44:28

SURA YA 7
*j* Da 5:1, 30
*k* Da 2:19; Da 8:1
*l* Isa 30:8; Hab 2:2; Ufu 1:11

**6:17** *Tnn., "mdomo." **6:18** *Au labda, "hakuna wanamuziki walioletwa." #Tnn., "usingizi ulimkimbia."

**6:24** *Au "waliomchongea." **6:26** *Au "enzi yake ni ya."

ku, na tazama! pepo nne za
mbingu, zilikuwa zikivuru-
ga bahari kubwa sana.[a] **3** Na
wanyama wanne[b] wakubwa
sana wakatoka katika bahari
hiyo, kila mmoja alikuwa to-
fauti na wenzake.
**4** “Wa kwanza alikuwa kama
simba,[c] naye alikuwa na maba-
wa ya tai.[d] Nikatazama mpa-
ka mabawa yake yakang’ole-
wa, akainuliwa kutoka dunia-
ni na kusimamishwa kwa mi-
guu miwili kama mwanadamu,
naye akapewa moyo wa mwa-
nadamu.
**5** “Na tazama! mnyama mwi-
ngine, wa pili, kama dubu.[e]
Aliinuliwa upande mmoja, na
mbavu tatu zilikuwa kinywa-
ni mwake kati ya meno
yake; naye akaambiwa, ‘Sima-
ma, kula nyama nyingi.’[f]
**6** “Baada ya hayo nikaende-
lea kuangalia, na tazama!
mnyama mwingine, kama
chui,[g] lakini mgongoni mwa-
ke alikuwa na mabawa ma-
nne kama ya ndege. Na mnya-
ma huyo alikuwa na vichwa vi-
nne,[h] naye alipewa mamlaka
ya kutawala.
**7** “Baada ya hayo nikaende-
lea kutazama katika maono
ya usiku, nikaona mnyama wa
nne, mwenye kuogopesha na
mwenye kutisha, na mwenye
nguvu isivyo kawaida, naye
alikuwa na meno makubwa
ya chuma. Alikuwa akinya-
fua na kuvunjavunja, na kili-
chobaki alikikanyaga-kanyaga
chini kwa miguu yake.[i] Aliku-
wa tofauti na wanyama wote
waliomtangulia, naye alikuwa
na pembe kumi. **8** Nilipoku-
wa nikiangalia pembe hizo, ta-
zama! pembe nyingine, ndo-
go,[j] ikajitokeza miongoni mwa
pembe hizo, na pembe tatu
kati ya zile za kwanza zika-
ng’olewa mbele yake. Na, ta-
zama! pembe hiyo ilikuwa na
macho kama ya mwanadamu,
na ilikuwa na kinywa kinacho-
zungumza kwa kiburi.*[a]
**9** “Nikaendelea kutazama
mpaka viti vya ufalme vikawe-
kwa na Mzee wa Siku[b] akake-
ti.[c] Mavazi yake yalikuwa meu-
pe kama theluji,[d] na nywele za
kichwa chake zilikuwa kama
sufu safi. Kiti chake cha ufal-
me kilikuwa miali ya moto;
magurudumu yake yaliku-
wa moto unaowaka.[e] **10** Mto
wa moto ulikuwa ukitiririka
kutoka mbele zake.[f] Elfu
kwa maelfu waliendelea ku-
mhudumia, na elfu kumi mara
elfu kumi walisimama mbele
zake.[g] Mahakama[h] ikaketi, na
vitabu vikafunguliwa.
**11** “Nikaendelea kutaza-
ma wakati huo kwa sababu
ya mvumo wa maneno ya ki-
buri* yaliyokuwa yakisemwa
na pembe hiyo;[i] nilitazama
mpaka mnyama huyo alipoua-
wa na mwili wake ukaharibi-
wa na kutolewa ili uchomwe
moto. **12** Lakini wale wanya-
ma wengine[j] walinyang’anywa
tawala zao, na maisha yao ya-
karefushwa kwa wakati mmo-
ja na majira.
**13** “Nikaendelea kuangalia
katika maono ya usiku, na ta-
zama! mtu fulani kama mwa-
na wa binadamu[k] alikuwa aki-
ja na mawingu ya mbinguni;
naye akaja mbele za Mzee wa
Siku,[l] nao wakamleta karibu
Naye. **14** Naye akapewa uta-
wala,[m] heshima,[n] na ufalme,
ili watu wa makabila, mataifa,
na lugha zote wamtumikie.[o]

**7:8, 11** * Au “kujigamba.”

SURA YA 7
*a* Isa 57:20; Ufu 17:15
*b* Da 7:17
*c* Da 2:37, 38
*d* Kum 28:49, 50; Yer 48:40; Omb 4:19; Hab 1:8
*e* Da 2:39; Da 5:28; Da 8:3, 20
*f* Isa 13:17, 18; Da 11:2
*g* Da 2:39; Da 8:5; Da 11:3
*h* Da 8:8; Da 11:4
*i* Da 2:40; Da 7:19
*j* Da 7:24

Safu ya 2
*a* Da 7:20; Ufu 13:5
*b* Zb 90:2; Da 7:13, 22; Hab 1:12
*c* Isa 6:1, 2; Ufu 4:2, 3
*d* Zb 104:1, 2
*e* Kum 9:3; Ebr 12:29
*f* Zb 50:3; Zb 97:3
*g* Kum 33:2; 1Fa 22:19; Zb 68:17; Ebr 12:22; Yud 14; Ufu 5:11
*h* 1Sa 2:10; Zb 50:6
*i* Da 7:8, 25
*j* Da 7:3
*k* Mt 24:30; Lu 21:27; Yoh 3:13; Mdo 7:56; Ufu 14:14
*l* Zb 90:2; Da 7:9, 22; Hab 1:12
*m* Zb 2:6; Zb 110:1, 2; Mt 28:18; 1Ko 15:25; Efe 1:22; Ufu 3:21
*n* Flp 2:9-11
*o* Mwa 49:10

Utawala wake ni utawala
wa milele ambao hautapitilia
mbali, na ufalme wake hautaa-
ngamizwa.[a]
**15** “Basi, mimi Danieli, roho
yangu ilifadhaika kwa sababu
maono ya kichwa changu yali-
niogopesha.[b] **16** Nikamkari-
bia mmoja wa wale waliokuwa
wamesimama pale ili nimuu-
lize maana halisi ya mambo
hayo. Basi akanijibu na kunie-
leza maana ya mambo hayo.
**17** “‘Wanyama hawa waku-
bwa, wanne,[c] ni wafalme wa-
nne ambao watasimama kuto-
ka duniani.[d] **18** Lakini wata-
katifu wa Aliye Mkuu Zaidi[e]
watapokea ule ufalme,[f] nao
wataumiliki ufalme huo[g] mile-
le, naam, milele na milele.’
**19** “Kisha nikataka kujua
mengi zaidi kuhusu yule
mnyama wa nne, ambaye ali-
kuwa tofauti na wale wengi-
ne; alikuwa mwenye kuogo-
pesha isivyo kawaida; aliku-
wa na meno ya chuma na ma-
kucha ya shaba, naye alikuwa
akinyafua na kuvunjavunja,
na kukanyaga-kanyaga chini
kwa miguu yake kilichobaki;[h]
**20** na pia kuhusu zile pembe
kumi[i] zilizokuwa kichwani
mwake, na ile pembe nyingine
iliyojitokeza na ambayo mbele
yake pembe tatu zilianguka,[j]
pembe iliyokuwa na macho na
kinywa kilichozungumza kwa
kiburi* na ambayo umbo lake
lilikuwa kubwa kuliko umbo la
zile pembe nyingine.
**21** “Nikaendelea kutazama
pembe hiyo ilipokuwa ikiwa-
piga vita watakatifu, nayo ili-
kuwa ikiwashinda,[k] **22** mpa-
ka Mzee wa Siku[l] alipokuja na
kuhukumu kwa faida ya wa-
takatifu wa Aliye Mkuu Zai-
di,[a] na wakati uliowekwa uka-
fika wa watakatifu kuumiliki
ufalme.[b]
**23** “Alisema hivi: ‘Kuhu-
su yule mnyama wa nne,
kuna ufalme wa nne utakao-
tokea duniani. Utakuwa to-
fauti na falme nyingine zote,
nao utainyafua dunia yote na
kuikanyaga-kanyaga chini na
kuivunjavunja.[c] **24** Kuhu-
su zile pembe kumi, wafalme
kumi watainuka kutoka kati-
ka ufalme huo; na bado kuna
mwingine atakayeinuka baa-
da yao, atakuwa tofauti na
wale wa kwanza, naye ata-
waaibisha wafalme watatu.[d]
**25** Atasema maneno dhidi ya
Aliye Juu Zaidi,[e] naye atae-
ndelea kuwanyanyasa wataka-
tifu wa Aliye Mkuu Zaidi. Ata-
kusudia kubadili nyakati na
sheria, nao watatiwa mikono-
ni mwake kwa wakati, nyakati,
na nusu wakati.*[f] **26** Lakini
ile Mahakama ikaketi, nao wa-
kamnyang’anya utawala wake,
ili wamwangamize na kumha-
ribu kabisa.[g]
**27** “‘Na ufalme na utawa-
la na utukufu wa falme chi-
ni ya mbingu zote ulikabidhi-
wa watu ambao ni watakatifu
wa Aliye Mkuu Zaidi.[h] Ufalme
wao ni ufalme wa milele,[i] na
tawala zote zitawatumikia na
kuwatii wao.’
**28** “Huu ndio mwisho wa
jambo hilo. Basi mimi, Danieli,
mawazo yangu yaliniogopesha
sana, hivi kwamba uso wangu
ukabadilika* rangi; lakini nili-
weka jambo hilo katika moyo
wangu mwenyewe.”

---

**7:20** *Au “kwa kujigamba.”

**7:25** *Yaani, nyakati tatu na nusu.

**7:28** *Au “sura yangu ikabadilika.”

**SURA YA 7**

*a* Zb 45:6; Isa 9:6, 7; Da 2:44; Lu 1:32, 33; Ufu 11:15
*b* Da 8:27
*c* Da 7:3
*d* Da 2:39, 40
*e* Da 7:25, 27
*f* Mt 19:28; 2Ti 2:12; Ufu 3:21; Ufu 5:9, 10
*g* Da 7:21, 22; Lu 22:29
*h* Da 2:40; Da 7:7
*i* Da 7:24
*j* Da 7:8
*k* Da 8:23, 24; Da 12:7; Ufu 13:7
*l* Zb 90:2; Da 7:9, 13; Hab 1:12

**Safu ya 2**

*a* Da 7:18, 27
*b* Mt 19:28; Lu 22:29; Ufu 1:6; Ufu 3:21; Ufu 5:9, 10; Ufu 20:4
*c* Da 2:40; Da 7:7
*d* Da 7:20
*e* Da 7:8
*f* Da 12:7; Ufu 13:5-7
*g* Da 7:10, 11
*h* Da 7:22; Mt 19:28; Lu 22:29; Ufu 20:4
*i* Ufu 11:15

8 Katika mwaka wa tatu wa
utawala wa Mfalme Bel-
shaza,[a] mimi, Danieli, nilio-
na maono, baada ya yale ni-
liyoona mwanzoni.[b] **2** Nilio-
na maono hayo, na nilipoku-
wa nikiyaona nilikuwa katika
ngome ya* Shushani,#[c] iliyo
katika mkoa wa△ Elamu;[d] ni-
liona maono hayo, nami ni-
likuwa kando ya mfereji wa
maji wa Ulai. **3** Nilipoinua
macho yangu, tazama! kuliku-
wa na kondoo dume[e] aliyesi-
mama mbele ya mfereji huo
wa maji, naye alikuwa na pe-
mbe mbili.[f] Pembe hizo mbi-
li zilikuwa ndefu, lakini moja
ilikuwa ndefu kuliko nyingi-
ne, na pembe hiyo ndefu ili-
tokea baadaye.[g] **4** Nikamwo-
na huyo kondoo dume akiso-
nga mbele kwa nguvu kuele-
kea magharibi, kaskazini, na
kusini, na hakuna mnyama ye-
yote wa mwituni aliyeweza ku-
simama mbele yake, wala ha-
kukuwa na yeyote aliyeweza
kuokoa kutoka katika nguvu
zake.*[h] Alifanya apendavyo
na kujikweza.

**5** Nilipokuwa nikiendelea
kuangalia, tazama! kuliku-
wa na mbuzi dume[i] aliyekuwa
akija kutoka magharibi* aki-
vuka dunia yote bila kugu-
sa ardhi. Na mbuzi huyo ali-
kuwa na pembe iliyoonekana
waziwazi kati ya macho yake.[j]
**6** Alikuwa akija kumwelekea
yule kondoo dume mwenye
pembe mbili ambaye nilimwo-
na amesimama mbele ya ule
mfereji wa maji; alikuwa aki-
kimbia kumwelekea kwa gha-
dhabu kubwa.

**7** Nikamwona akimkaribia
yule kondoo dume, naye aliku-
wa amejawa na uchungu mwi-
ngi kumwelekea. Akampiga na
kumwangusha chini huyo ko-
ndoo dume na kuzivunja pe-
mbe zake mbili, na kondoo
dume huyo hakuwa na ngu-
vu za kustahimili. Basi aka-
mwangusha ardhini kondoo
dume huyo na kumkanyaga-
kanyaga, na hakukuwa na ye-
yote wa kumwokoa kutoka ka-
tika nguvu zake.*

**8** Kisha huyo mbuzi dume
akajikweza kupita kiasi, laki-
ni mara tu alipokuwa na ngu-
vu, ile pembe kubwa ikavunji-
ka; kisha mahali pake zikato-
kea pembe nne zilizokuwa zi-
kionekana waziwazi, kuelekea
zile pepo nne za mbingu.[a]

**9** Pembe nyingine ndogo ili-
tokea katika mojawapo ya pe-
mbe hizo, nayo ikakua ika-
wa kubwa sana kuelekea ku-
sini na kuelekea mashari-
ki* na kuelekea lile Pambo.#[b]
**10** Ikawa kubwa sana hivi
kwamba ikalifikia jeshi la mbi-
nguni, nayo ikasababisha se-
hemu ya jeshi hilo na baadhi
ya nyota zianguke duniani,
nayo ikazikanyaga-kanyaga.
**11** Ikajikweza hata dhidi ya
Mkuu wa jeshi hilo, na ile dha-
bihu inayotolewa daima ikao-
ndolewa* kutoka kwake, na
mahali pake patakatifu pa-
lipo imara pakatupwa chini.[c]
**12** Na kwa sababu ya uasi, je-
shi likatiwa mikononi mwa pe-
mbe hiyo, pamoja na ile dhabi-
hu inayotolewa daima,* nayo
iliendelea kuutupa ukweli du-
niani, ikatenda na kufanikiwa.

**SURA YA 8**
*a* Da 5:1, 30
*b* Da 7:1, 15
*c* Ne 1:1; Est 2:8
*d* Mwa 10:22; Isa 11:11; Isa 21:2
*e* Isa 13:17; Yer 51:11; Da 7:5; Da 8:20
*f* Est 1:1, 3
*g* Isa 44:28
*h* Isa 45:1; Yer 51:12; Da 5:30, 31
*i* Da 2:39; Da 7:6; Da 8:21
*j* Da 11:3

**Safu ya 2**
*a* Da 8:22; Da 11:4
*b* Zb 48:2; Da 11:16, 45
*c* Da 11:31; Da 12:11

**8:2** *Au “jumba la mfalme la.” #Au “Susa.” △Au “wilaya ya utawala ya.” **8:4, 7** *Tnn., “mkono wake.” **8:5** *Au “machweo ya jua.”

**8:9** *Au “mawio ya jua.” #Au “ule Urembo.” **8:11** *Au “kile kitu kinachotolewa kila siku kikaondolewa.” **8:12** *Au “kile kitu kinachotolewa kila siku.”

**13** Nami nikamsikia mta-
katifu akizungumza, na mta-
katifu mwingine akamuuli-
za mtakatifu aliyekuwa aki-
zungumza: “Maono ya dhabi-
hu inayotolewa daima* na
ya uasi unaosababisha ukiwa
yataendelea kwa muda gani[a]
kufanya mahali patakati-
fu na lile jeshi kuwa vitu
vya kukanyagwa-kanyagwa?”
**14** Basi akaniambia: “Kwa
muda wa jioni na asubuhi
2,300; na hakika mahali pa-
takatifu patarudishwa katika
hali yake inayofaa.”

**15** Mimi, Danieli, nilipoku-
wa nikiona maono hayo na ku-
jaribu kuyaelewa, kwa gha-
fla nikamwona mtu fulani ali-
yeonekana kama mwanamu-
me amesimama mbele yangu.
**16** Kisha nikasikia sauti ya
mwanamume katikati ya mfe-
reji wa Ulai,[b] akaita kwa sau-
ti kubwa: “Gabrieli,[c] mwele-
weshe mtu huyo mambo ali-
yoona.”[d] **17** Kwa hiyo aka-
karibia mahali nilipokuwa
nimesimama, lakini alipoku-
ja niliogopa sana hivi kwa-
mba nikaanguka chini kifu-
difudi. Akaniambia: “Elewa,
Ee mwana wa binadamu, kwa-
mba maono hayo ni ya wakati
wa mwisho.”[e] **18** Lakini ali-
pokuwa akizungumza nami,
nilishikwa na usingizi mzito
huku nikiwa nimeanguka chi-
ni kifudifudi. Basi akanigu-
sa na kunisimamisha mahali
nilipokuwa nimesimama mwa-
nzoni.[f] **19** Kisha akasema:
“Ninakujulisha yatakayotokea
katika sehemu ya mwisho ya
shutuma, kwa sababu maono
hayo yanahusu wakati uliowe-
kwa wa mwisho.[g]

8:13 *Au “kile kitu kinachotolewa kila siku.”

SURA YA 8
a Da 12:11
b Da 8:2
c Lu 1:19, 26
d Da 9:21, 22
e Da 10:14; Da 12:4, 9
f Da 10:9, 10
g Da 11:27

Safu ya 2
a Da 7:5; Da 8:3; Da 11:2
b Da 7:6
c Da 8:5; Da 11:3
d Da 8:8; Da 11:4
e Da 7:25; Da 8:10
f Da 10:14

**20** “Yule kondoo dume
mwenye pembe mbili uli-
yemwona anafananisha wa-
falme wa Umedi na Uajemi.[a]
**21** Yule mbuzi dume mwenye
manyoya anafananisha mfal-
me wa Ugiriki;[b] na ile pembe
kubwa iliyokuwa kati ya ma-
cho yake, inafananisha mfal-
me wa kwanza.[c] **22** Kuhusu
ile pembe iliyovunjika, kisha
pembe nne zikatokea badala
yake,[d] kuna falme nne kuto-
ka katika taifa lake zitakazo-
simama, lakini hazitakuwa na
nguvu kama zake.

**23** “Na katika kipindi cha
mwisho cha ufalme wao, waa-
si watakapofikia kilele cha ku-
tenda maovu, mfalme mwe-
nye uso mkali anayeelewa
mafumbo* atatokea. **24** Ata-
kuwa na nguvu nyingi, laki-
ni si kwa uwezo wake mwe-
nyewe. Ataleta uharibifu kwa
njia isiyo ya kawaida,* naye
atafanikiwa katika kila analo-
tenda. Atawaangamiza wenye
nguvu, na pia watu watakati-
fu.[e] **25** Na kwa ujanja wake
atatumia udanganyifu kufa-
nikiwa; na katika moyo wake
atajikweza; na atawaangami-
za watu wengi wakati wa usa-
lama.* Hata atasimama dhi-
di ya Mkuu wa wakuu, lakini
atavunjwa si kwa mkono wa
mwanadamu.

**26** “Mambo yaliyosemwa
katika maono kuhusu jioni na
asubuhi hizo ni ya kweli, laki-
ni ni lazima uyaweke siri mao-
no hayo, kwa sababu yanahu-
su kipindi cha siku nyingi ku-
toka sasa.”*[f]

8:23 *Au “aliye stadi wa hila.” 8:24 *Au “Ataleta uharibifu wa kutisha.” 8:25 *Au labda, “bila onyo.” 8:26 *Au “wakati ujao ulio mbali.”

**27** Basi mimi, Danieli, nili-
choka sana nikawa mgonjwa
kwa siku kadhaa.[a] Kisha ni-
kaamka na kufanya kazi ya
mfalme;[b] lakini mambo niliyo-
kuwa nimeona yalifanya nife
ganzi, na hakuna yeyote aliye-
weza kuelewa maono hayo.[c]

**9** Katika mwaka wa kwanza
wa utawala wa Dario[d]
mwana wa Ahasuero—mzao
wa Wamedi aliyekuwa ame-
wekwa kuwa mfalme wa ufal-
me wa Wakaldayo[e]— **2** kati-
ka mwaka wa kwanza wa uta-
wala wake, mimi, Danieli, ni-
litambua kutokana na vitabu*
idadi ya miaka iliyokuwa ime-
tajwa katika neno la Yehova
kwa nabii Yeremia ili kutimi-
za ukiwa wa Yerusalemu,[f] yaa-
ni, miaka 70.[g] **3** Basi nika-
geuza uso wangu kumwele-
kea Yehova Mungu wa kweli,
nikimsihi katika sala, pamo-
ja na kufunga[h] na kuvaa nguo
za magunia na kujimwagia
majivu. **4** Nilisali kwa Yeho-
va Mungu wangu, nikaungama
na kusema:

"Ee Yehova Mungu wa kweli,
Mungu mkuu na Mwenye kuo-
gopesha, unayeshika agano
lako na kuwatendea kwa upe-
ndo mshikamanifu[i] wale wa-
naokupenda na kushika amri
zako,[j] **5** tumetenda dhambi
na tumekosea na tumetenda
uovu na kuasi;[k] nasi tumegeu-
ka na kuacha amri zako na
sheria* zako. **6** Hatujawasi-
kiliza watumishi wako mana-
bii,[l] ambao kwa jina lako wa-
lizungumza na wafalme wetu,
wakuu wetu, mababu zetu, na
watu wote nchini. **7** Ee Ye-
hova, uadilifu ni wako, laki-
ni aibu ni yetu kama ilivyo
leo, sisi watu wa Yuda, wakaa-
ji wa Yerusalemu, na Waisrae-
li wote, wale walio karibu na
walio mbali, katika nchi zote
ambazo uliwatawanya kwa sa-
babu hawakutenda kwa uami-
nifu kukuelekea.[a]

**8** "Ee Yehova, aibu ni yetu,
wafalme wetu, wakuu wetu,
na mababu zetu, kwa sababu
tumekutendea dhambi. **9** Re-
hema na msamaha ni zako Ye-
hova Mungu wetu,[b] kwa maa-
na tumekuasi.[c] **10** Hatujaitii
sauti yako Yehova Mungu
wetu kwa kufuata sheria zako
ulizotupatia kupitia watumi-
shi wako manabii.[d] **11** Wais-
raeli wote wamekiuka She-
ria yako na kukuacha kwa ku-
totii sauti yako, hivi kwamba
ukatumwagia laana na kiapo
kilichoandikwa katika She-
ria ya Musa mtumishi wa
Mungu wa kweli,[e] kwa maa-
na tumekutendea Wewe dha-
mbi. **12** Umetimiza maneno
uliyosema dhidi yetu[f] na dhi-
di ya watawala wetu waliotu-
tawala,* kwa kutuletea msiba
mkubwa; hakuna jambo lililo-
wahi kufanywa chini ya mbi-
ngu zote kama jambo lililofa-
nywa Yerusalemu.[g] **13** Kama
tu ilivyoandikwa katika She-
ria ya Musa, msiba huu wote
umetujia,[h] lakini hatujakuo-
mba kibali* Yehova Mungu
wetu kwa kuacha uovu wetu[i]
na kwa kuonyesha ufahamu
katika ukweli# wako.

**14** "Basi Yehova ukakaa
macho na kutuletea msiba,
kwa maana wewe Yehova Mu-
ngu wetu ni mwadilifu katika

---

**9:2** *Yaani, vitabu vitakatifu. **9:5** *Au "hukumu."

**9:12** *Tnn., "waamuzi wetu waliotuhukumu." **9:13** *Au "hatujautuliza uso wa." #Au "uaminifu."

---

SURA YA 8
a Da 7:28; Da 10:16
b Da 2:48, 49
c Da 8:17

SURA YA 9
d Da 6:28; Da 11:1
e Da 5:30, 31
f Ezr 1:1, 2; Zb 79:1; Isa 64:10; Omb 1:1
g 2Nya 36:20, 21; Yer 25:11; Yer 29:10; Zek 1:12; Zek 7:5
h Ezr 8:21
i Kut 34:6
j Kum 5:9, 10; Ne 1:5
k Ezr 9:6, 7; Ne 9:26, 33; Zb 106:6; Omb 3:42
l 2Nya 36:15, 16; Yer 7:13

Safu ya 2
a Law 26:33; Kum 28:41; 2Fa 17:6; Isa 11:11
b Kut 34:6, 7; Ne 9:17; Zb 86:5
c Ne 9:26
d 2Fa 17:13, 14
e Kum 28:15; Kum 31:17
f Omb 2:17
g Yer 39:8
h Law 26:16, 17; Kum 28:15; Omb 1:1
i Isa 9:13; Yer 5:3

kazi zote ambazo umefanya;
hata hivyo sisi hatujaitii sauti
yako.[a]
**15** “Sasa, Ee Yehova Mungu
wetu, Wewe uliyewatoa watu
wako nchini Misri kwa mkono
wenye nguvu,[b] na kujije-
ngea jina hadi leo hii,[c] tumefa-
nya dhambi na kutenda uovu.
**16** Ee Yehova, kulingana na
matendo yako yote ya uadi-
lifu,[d] tafadhali, iondoe hasi-
ra na ghadhabu yako kuto-
ka katika jiji lako Yerusale-
mu, mlima wako mtakatifu;
kwa maana dhambi zetu na
makosa ya mababu zetu ya-
mefanya Yerusalemu na watu
wako wawe kitu cha kushutu-
miwa na watu wote wanaotu-
zunguka.[e] **17** Na sasa sikili-
za, Ee Mungu wetu, sala ya-
ngu mimi mtumishi wako na
maombi yangu, na ufanye uso
wako uangaze juu ya maha-
li pako patakatifu[f] palipo uki-
wa,[g] kwa ajili yako mwenye-
we, Ee Yehova. **18** Tega sikio
lako, Ee Mungu wangu, usikie!
Fungua macho yako uone hali
yetu ya ukiwa na jiji ambalo
limeitwa kwa jina lako; kwa
maana hatukuombi kwa saba-
bu ya matendo yetu ya uadi-
lifu bali kwa sababu ya rehe-
ma yako kuu.[h] **19** Ee Yeho-
va, sikia. Ee Yehova, samehe.[i]
Ee Yehova, sikiliza kwa makini
na uchukue hatua. Usikawie,
kwa ajili yako mwenyewe, Ee
Mungu wangu, kwa maana jiji
lako na watu wako wameitwa
kwa jina lako mwenyewe.”[j]
**20** Nilipokuwa bado nikio-
ngea na kusali na kuungama
dhambi yangu na dhambi ya
watu wangu Waisraeli na kuo-
mba kibali mbele za Yehova
Mungu wangu kuhusu mlima
mtakatifu wa Mungu wangu,[a]
**21** naam, nilipokuwa bado ni-
kisali, mwanamume Gabrieli,[b]
niliyekuwa nimemwona awa-
li katika maono,[c] alinijia nili-
pokuwa nimechoka kwelikwe-
li karibu wakati ambao zawadi
ya jioni hutolewa. **22** Naye
akanipa uelewaji akisema:
“Ee Danieli, sasa nimekuja
kukupa ufahamu na uelewaji.
**23** Ulipoanza kusali jibu lili-
tolewa, nami nimekuja kuku-
julisha jibu hilo, kwa sababu
wewe ni mtu mwenye thamani
sana.*[d] Basi zingatia ujumbe
huu na kuelewa maono haya.
**24** “Kuna majuma 70* amba-
yo yameamuliwa kwa ajili ya
watu wako na kwa ajili ya jiji
lako takatifu,[e] ili kukomesha
uasi, kumaliza kabisa dhambi,[f]
kufunika makosa,[g] kuleta ua-
dilifu wa milele,[h] kutia muhu-
ri maono na unabii,#[i] na ku-
tia mafuta Patakatifu pa Pa-
takatifu.△ **25** Unapaswa ku-
jua na kuelewa kwamba tangu
kutolewa kwa lile neno la ku-
rudisha na kujenga upya Yeru-
salemu[j] mpaka atakapotokea
Masihi*[k] aliye Kiongozi,[l] kuta-
kuwa na majuma 7, na pia ma-
juma 62.[m] Yerusalemu litaru-
dishwa na kujengwa upya, pa-
moja na uwanja wa jiji na ha-
ndaki, lakini katika nyakati za
taabu.
**26** “Na baada ya hayo maju-
ma 62, Masihi atauawa,*[n] ha-
tabaki na chochote.[o]
“Na watu wa kiongozi ana-
yekuja wataliharibu jiji na ma-

**SURA YA 9**
a Ne 9:33
b Kut 6:1
c Kut 9:16; Ne 9:10; Zb 106:7, 8
d Zb 89:14; Isa 26:9
e Law 26:38, 39; 1Fa 9:7-9; Zb 79:1, 4; Yer 24:9
f Hes 6:23, 25
g Isa 64:10, 11; Omb 5:18
h Zb 102:13; Isa 54:7, 8; Yer 14:7
i 1Fa 8:30
j Zb 79:8, 9; Isa 63:18, 19; Yer 14:9

**Safu ya 2**
a Zb 87:1, 2; Zek 8:3
b Da 8:16; Lu 1:19
c Da 8:1
d Da 10:11, 19
e Ne 11:1; Isa 52:1
f Lu 1:76, 77; Ebr 9:26
g Ro 3:25; 1Yo 2:1, 2; 1Yo 4:10
h Isa 53:11; Ro 1:16, 17
i 2Ko 1:19, 20
j Ne 2:5, 11; Ne 6:15
k Zb 2:2; Yoh 1:41
l Isa 55:4; Mt 23:10; Yoh 1:45, 49
m Lu 3:1, 2
n Isa 53:8, 12; Mt 26:2; Lu 24:26; 1Ko 15:3
o Mk 9:12

**9:23** *Au “anayependwa sana; anayeheshimiwa sana.” **9:24** *Yaani, majuma 70 ya miaka. #Tnn., “nabii.” △Au “Patakatifu Zaidi.” **9:25** *Au “Mtiwa-Mafuta.” **9:26** *Tnn., “atakatiliwa mbali.”

hali patakatifu.[a] Na mwisho
wake utakuwa kwa mafuriko.
Na mpaka ule mwisho kutaku-
wa na vita; kilichoamuliwa ni
ukiwa.[b]

**27** “Naye atalitendesha aga-
no kwa ajili ya wengi kwa
juma moja; na katika nusu ya
juma hilo atakomesha dhabi-
hu na toleo la zawadi.[c]

“Na juu ya bawa la vitu vye-
nye kuchukiza sana kutakuwa
na yule anayesababisha uki-
wa;[d] na mpaka wakati wa maa-
ngamizi, kilichoamuliwa kita-
mwagwa pia juu ya yule ana-
yekaa ukiwa.”

**10** Katika mwaka wa tatu
wa utawala wa Kore-
shi[e] mfalme wa Uajemi, Da-
nieli ambaye pia aliitwa Be-
lteshaza[f] alipewa ufunuo; na
ujumbe wake ulikuwa wa kwe-
li, nao ulihusu pambano ku-
bwa. Naye alielewa ujumbe
huo na kupewa uelewaji kuhu-
su mambo aliyokuwa ameona.

**2** Siku hizo, mimi, Danieli,
nilikuwa nikiomboleza[g] kwa
majuma matatu kamili. **3** Si-
kula kamwe chakula kizuri, si-
kula nyama wala kunywa di-
vai, nami sikujipaka kamwe
mafuta kwa majuma matatu
kamili. **4** Katika siku ya 24 ya
mwezi wa kwanza, nilipoku-
wa kwenye ukingo wa ule mto
mkubwa, Mto Tigri,*[h] **5** nilii-
nua macho yangu nikamwona
mwanamume aliyevaa mavazi
ya kitani,[i] na kiunoni mwake
alikuwa na mshipi wa dhahabu
kutoka Ufazi. **6** Mwili wake
ulikuwa kama krisolito,[j] uso
wake ulionekana kama radi,
macho yake yalikuwa kama
mienge inayowaka moto, mi-
kono yake na miguu yake ilio-
nekana kama shaba iliyong’a-
rishwa,[a] na mvumo wa mane-
no yake ulikuwa kama mvu-
mo wa umati wa watu. **7** Ni
mimi Danieli, peke yangu, nili-
yeona maono hayo; wanaume
waliokuwa pamoja nami hawa-
kuyaona.[b] Hata hivyo, walishi-
kwa na hofu kubwa, wakaki-
mbia na kujificha.

**8** Kisha nikabaki peke ya-
ngu, na nilipoona maono
hayo makubwa nguvu zilinii-
shia na sura yangu ya heshima
ikatoweka, nikapoteza ngu-
vu zote.[c] **9** Kisha nikasikia
sauti yake akizungumza; laki-
ni nilipomsikia akizungumza,
nikalala kifudifudi ardhini na
kushikwa na usingizi mzi-
to.[d] **10** Lakini mkono ukani-
gusa,[e] ukanitikisa ili niinuke
kwa mikono na magoti yangu.
**11** Kisha akaniambia:

“Ee Danieli, wewe mtu mwe-
nye thamani sana,*[f] sikiliza
kwa makini maneno ninayota-
ka kukwambia. Sasa simama
mahali ulipo, kwa maana ni-
metumwa kwako.”

Aliponiambia maneno hayo,
nikasimama nikitetemeka.

**12** Kisha akaniambia: “Usio-
gope,[g] Ee Danieli. Maneno
yako yamesikiwa tangu siku
ya kwanza ulipoukaza moyo
wako kupata uelewaji na
kujinyenyekeza mbele za Mu-
ngu wako, nami nimekuja kwa
sababu ya maneno yako.[h]
**13** Lakini mkuu[i] wa ufalme
wa Uajemi alinipinga kwa siku
21. Lakini Mikaeli,*[j] mmoja
wa wakuu wenye vyeo vya juu
zaidi,# akaja kunisaidia; nami

10:4 *Tnn., “Hidekeli.”

10:11 *Au “anayependwa sana; anaye-heshimiwa sana.” 10:13 *Maana yake “Ni Nani Aliye Kama Mungu?” #Au “mkuu wa cheo cha kwanza.”

**SURA YA 9**
a Mt 24:15, Lu 19:43, 44, Lu 21:20
b Lu 21:22, 24
c Ebr 9:11, 12, Ebr 10:8-10
d Mk 13:14, Lu 21:20

**SURA YA 10**
e Ezr 1:1, 2, Isa 45:1, Da 1:21, Da 6:28
f Da 1:7, Da 4:8
g Da 9:3
h Mwa 2:14
i Ufu 19:14
j Eze 1:16

**Safu ya 2**
a Eze 1:5, 7
b 2Fa 6:17, Mdo 9:7
c Da 7:28, Da 8:27
d Da 8:18
e Yer 1:9, Ufu 1:17
f Da 9:23, Da 10:19
g Ufu 1:17
h Da 9:23
i Efe 6:12
j Da 10:21, Da 12:1, Yud 9, Ufu 12:7, 8

nikabaki huko kando ya wafalme wa Uajemi. **14** Nimekuja kukuelewesha mambo yatakayowapata watu wako katika kipindi cha mwisho cha zile siku,[a] kwa maana ni maono yanayohusu siku zijazo.”[b]

**15** Sasa aliponiambia maneno hayo, niliuinamisha uso wangu chini nikashindwa kuongea. **16** Ndipo mmoja aliyeonekana kama mwanadamu akaigusa midomo yangu,[c] nami nikafungua kinywa changu na kumwambia yule aliyesimama mbele yangu: “Bwana wangu ninaogopa kwa sababu ya maono hayo, nami sina nguvu.[d] **17** Sasa bwana wangu, mimi mtumishi wako, ninawezaje kuzungumza nawe bwana wangu?[e] Kwa maana sasa sina nguvu, na pumzi imeniishia.”[f]

**18** Yule aliyeonekana kama mwanadamu akanigusa tena na kunitia nguvu.[g] **19** Kisha akasema: “Usiogope,[h] Ee mtu mwenye thamani sana.*[i] Uwe na amani.[j] Uwe na nguvu, naam, uwe na nguvu.” Alipokuwa akizungumza nami nilitiwa nguvu na kusema: “Bwana wangu, sema, kwa maana umenitia nguvu.”

**20** Ndipo akasema: “Je, unajua kwa nini nimekuja? Sasa nitarudi kupigana na mkuu wa Uajemi.[k] Nitakapoondoka, mkuu wa Ugiriki atakuja. **21** Hata hivyo, nitakwambia mambo yaliyoandikwa katika kitabu cha kweli. Hakuna yeyote anayeniunga mkono kwa uthabiti katika mambo haya isipokuwa Mikaeli,[l] mkuu wako.[m]

**10:19** * Au “anayependwa sana; anayeheshimiwa sana.”

SURA YA 10
a Da 2:28
b Da 8:17, 26; Da 12:4
c Isa 6:7; Yer 1:9
d Da 10:8
e Amu 6:22
f Isa 6:5
g Da 10:10
h Ufu 1:17
i Da 9:22, 23; Da 10:11
j Amu 6:23
k Da 10:13
l Da 10:13; Yud 9; Ufu 12:7, 8
m Da 12:1

Safu ya 2

SURA YA 11
a Da 5:30, 31; Da 9:1
b Da 8:21
c Da 8:5, 21
d Da 7:6; Da 8:8, 22

# 11

“Mimi, katika mwaka wa kwanza wa utawala wa Dario[a] Mmedi, nilisimama ili kumtia nguvu na kumwimarisha.* **2** Nitakayokwambia sasa ndiyo kweli:

“Tazama! Wafalme watatu zaidi watasimama* kwa ajili ya Uajemi, na wa nne atajikusanyia utajiri mwingi zaidi kuliko wengine wote. Na atakapokuwa na nguvu kupitia utajiri wake, atachochea kila kitu dhidi ya ufalme wa Ugiriki.[b]

**3** “Na mfalme mwenye nguvu atasimama na kutawala kwa mamlaka kubwa sana[c] na kufanya apendavyo. **4** Na atakapokuwa amesimama, ufalme wake utavunjwa na kugawanywa kuelekea pepo nne za mbinguni,[d] lakini si kwa wazao wake* na si kwa mamlaka aliyotawala nayo; kwa maana ufalme wake utang’olewa na kuchukuliwa na wengine zaidi ya hao.

**5** “Na mfalme wa kusini atakuwa na nguvu, yaani, mmoja wa wakuu wake; lakini kuna mmoja atakayemshinda na kutawala kwa mamlaka kubwa sana, kubwa kuliko mamlaka yake.

**6** “Baada ya miaka kadhaa wataungana, na binti ya mfalme wa kusini atakuja kwa mfalme wa kaskazini ili kufanya makubaliano. Lakini nguvu za mkono wa binti huyo hazitadumu; na mfalme huyo hatasimama, wala mkono wake; na binti huyo atatiwa mikononi mwa wengine, yeye pamoja na wale wanaomleta, na yule aliyemzaa, na yule

**11:1** * Au “kuwa kama ngome kwake.” **11:2** * Au “watainuka.” **11:4** * Au “kizazi chake kijacho.”

atakayemtia nguvu nyakati
hizo. **7** Na mmoja kutoka ka-
tika chipukizi la mizizi yake
atasimama katika cheo cha
mfalme huyo, na mfalme huyo
atalijia jeshi na kushambulia
ngome ya mfalme wa kaskazi-
ni naye atachukua hatua dhi-
di yao na kushinda. **8** Mfal-
me huyo atakuja Misri pamoja
na miungu yao, sanamu zao za
chuma,* na vitu vyao vinavyo-
tamanika# vya fedha na vya
dhahabu, pamoja na mateka.
Kwa miaka kadhaa hatamsha-
mbulia mfalme wa kaskazi-
ni, **9** ambaye ataushambulia
ufalme wa mfalme wa kusini,
lakini atarudi katika nchi yake
mwenyewe.

**10** “Na wanawe watajitaya-
risha kwa ajili ya vita na kuku-
sanya jeshi kubwa sana. Naye
hakika atasonga mbele na ku-
pita kama mafuriko. Lakini
atarudi, naye atapigana vita
mpaka kwenye ngome yake.

**11** “Na mfalme wa kusini
atakasirika, naye atatoka na
kwenda kupigana naye, yaa-
ni, na mfalme wa kaskazi-
ni, ambaye atakusanya umati
mkubwa wa watu, lakini uma-
ti huo utatiwa mikononi mwa
mfalme huyo.* **12** Na umati
huo utachukuliwa. Moyo wake
utajikweza, naye atasababi-
sha makumi ya maelfu waa-
nguke; lakini hatatumia nafa-
si aliyopata ya ushindi.

**13** “Na mfalme wa kaskazi-
ni atarudi na kukusanya uma-
ti mkubwa zaidi kuliko ule wa
kwanza; na mwishoni mwa zile
nyakati, baada ya miaka ka-
dhaa, kwa hakika atakuja na
jeshi kubwa na mali nyingi.
**14** Nyakati hizo wengi wata-
mpinga mfalme wa kusini.

“Na watu wakatili* miongo-
ni mwa watu wako watashawi-
shiwa kujaribu kutimiza mao-
no; lakini watajikwaa.

**15** “Na mfalme wa kaskazi-
ni atakuja na kujenga boma la
kuzingira na kuteka jiji lenye
ngome. Na majeshi ya kusini
hayatasimama,* wala wanau-
me wake mashujaa; nao
hawatakuwa na nguvu za ku-
simama. **16** Yule anayekuja
kupigana naye atafanya ape-
ndavyo, na hakuna yeyote ata-
kayesimama mbele yake. Ata-
simama katika nchi ya lile Pa-
mbo,*[a] na uwezo wa kua-
ngamiza utakuwa mikononi
mwake. **17** Naye ataazimia
kabisa* kuja na nguvu kami-
li za ufalme wake, atafanya
makubaliano pamoja na mfal-
me huyo; naye atatenda kwa
mafanikio. Na kumhusu yule
binti wa wanawake, mfalme
huyo atapewa ruhusa ya ku-
mwangamiza. Na binti huyo
hatasimama, wala hataende-
lea kuwa wake. **18** Mfalme
huyo ataugeuza uso wake na
kurudi kwenye nchi za pwa-
ni, naye atateka maeneo me-
ngi. Na kamanda fulani ata-
komesha kwa faida yake mwe-
nyewe ufidhuli kutoka kwa
mfalme huyo, hivi kwamba
ufidhuli huo hautakuwepo.
Ataufanya umrudie mfalme
huyo. **19** Kisha* ataugeuza

Safu ya 2

SURA YA 11
a Zb 48:2
Da 8:9
Da 11:41, 45

**11:8** *Au “sanamu zao za kuyeyushwa.” #Au “vyenye thamani.” **11:11** *Inaonekana ni mfalme wa kusini.

**11:14** *Au “wana wa wanyang’anyi.” **11:15** *Tnn., “mikono ya kusini haitasimama.” **11:16** *Au “ule Urembo.” **11:17** *Tnn., “atakaza uso wake kabisa.” **11:19** *Inaonekana ni mfalme wa kaskazini.

uso wake kurudi kwenye
ngome za nchi yake mwenye-
we, naye atajikwaa na kua-
nguka, na hatapatikana.
**20** “Na katika cheo chake
atasimama mtu anayemfanya
mtozaji* apite katika ufalme
wenye fahari, lakini katika
siku chache atavunjwa, inga-
wa si kwa hasira wala vitani.
**21** “Na katika cheo chake
atasimama mtu anayedharau-
liwa,* nao hawatampa faha-
ri ya ufalme huo; naye ataku-
ja wakati wa usalama# na ku-
chukua ufalme kwa ujanja.△
**22** Na majeshi yaliyo kama
mafuriko yatafagiliwa* mba-
li kwa sababu yake, nayo ya-
taangamizwa; kama itakavyo-
kuwa kwa Kiongozi[a] wa lile
agano.[b] **23** Na kwa sababu
ya muungano waliofanya
naye, ataendeleza udanganyi-
fu na kuinuka na kuwa mwe-
nye nguvu kupitia taifa dogo.
**24** Wakati wa usalama,* ata-
vamia maeneo ya mkoa# ye-
nye utajiri mwingi zaidi△ na
kufanya mambo ambayo baba
zake na mababu zake hawaku-
fanya. Atawagawia watu wake
vitu alivyopora na nyara na
mali; naye atapanga njama
zake dhidi ya mahali penye
ngome, lakini kwa muda tu.
**25** “Akiwa na jeshi kubwa,
atakusanya nguvu zake na
moyo wake dhidi ya mfalme
wa kusini, naye mfalme wa ku-
sini atajitayarisha kwa ajili ya
vita hivyo akiwa na jeshi ku-
bwa kupita kiasi, tena lenye
nguvu. Naye hatasimama, kwa
sababu watapanga njama dhi-
di yake. **26** Na wale wanao-
kula vyakula vyake bora wata-
sababisha aanguke.
“Na jeshi lake litafagiliwa
mbali, na wengi watauawa.
**27** “Kuhusu wafalme hawa
wawili, moyo wao utakuwa na
mwelekeo wa kufanya mao-
vu, nao wataketi kwenye meza
moja wakiambiana uwongo.
Lakini hakuna lolote litaka-
lofanikiwa, kwa maana mwi-
sho utakuja kwa wakati ulio-
wekwa.[a]
**28** “Na mfalme wa kaskazi-
ni atarudi katika nchi yake
akiwa na mali nyingi, na moyo
wake utapinga lile agano taka-
tifu. Atatenda kwa mafanikio
na kurudi katika nchi yake.
**29** “Kwa wakati uliowekwa
atarudi na kushambulia kusi-
ni. Lakini wakati huo mambo
hayatakuwa kama yalivyoku-
wa mwanzoni, **30** kwa maa-
na meli za Kitimu[b] zita-
mshambulia, naye atanyenye-
kezwa.
“Atarudi na kumwaga shutu-
ma* dhidi ya lile agano takati-
fu,[c] naye atatenda kwa mafa-
nikio; atarudi na kuwakazia fi-
kira wale wanaoliacha aga-
no takatifu. **31** Na majeshi
yatasimama, kutoka kwake;
nayo yatachafua patakatifu,[d]
ile ngome, na kuondoa ile dha-
bihu inayotolewa daima.*[e]
“Nao watasimamisha kile
kitu chenye kuchukiza sana
kinachosababisha ukiwa.[f]
**32** “Na wale wanaotenda
uovu dhidi ya lile agano, ata-

**11:20** *Huenda ni “mtoza ushuru.” Au “msimamizi wa kazi.” **11:21** *Au “anayechukiza.” #Au labda, “bila onyo.” △Au “hila.” **11:22** *Tnn., “mikono ya mafuriko itafagiliwa.” **11:24** *Au labda, “Bila onyo.” #Au “wilaya ya utawala.” △Tnn., “unono.”

**11:30** *Au “kuelekeza ghadhabu yake.” **11:31** *Au “kile kitu kinachotolewa kila siku.”

**SURA YA 11**
*a* Da 9:25; Yoh 1:45, 49
*b* Mwa 15:18; Mdo 3:25

**Safu ya 2**
*a* Da 12:9
*b* Mwa 10:4; Hes 24:24; Isa 23:1; Yer 2:10; Eze 27:6
*c* Da 11:28
*d* Da 8:11
*e* Da 8:12
*f* Da 12:11; Mt 24:15; Mk 13:14; Lu 21:20

waongoza kwa maneno ya uja-
nja* waingie katika uasi
imani. Lakini watu wanao-
mjua Mungu wao watakuwa
imara na kutenda kwa mafa-
nikio. **33** Na wale walio na
ufahamu[a] miongoni mwa watu
watawasaidia wengi kupata
uelewaji. Nao* watakwazwa
kwa upanga na kwa mwali
wa moto, kwa kutekwa na
kwa kuporwa, kwa siku ka-
dhaa. **34** Lakini watakapo-
kwazwa, watapokea msaada
kidogo; na wengi watajiunga
nao kwa maneno ya ujanja.*
**35** Na baadhi ya wale wenye
ufahamu watakwazwa, ili kazi
ya kuwasafisha watu ifanywe
kwa sababu yao na kazi ya ku-
watakasa na kuwafanya kuwa
weupe[b] mpaka wakati wa mwi-
sho; kwa maana bado ni ya
wakati uliowekwa.

**36** “Mfalme huyo atafanya
apendavyo, naye atajikweza
na kujitukuza juu ya kila mu-
ngu; naye atasema mambo ya
kushangaza dhidi ya Mungu
wa miungu.[c] Naye atafaniki-
wa mpaka shutuma itakapo-
fikia mwisho; kwa sababu ki-
lichoamuliwa lazima kitende-
ke. **37** Hatamjali Mungu wa
baba zake; wala hatajali ta-
maa ya wanawake wala hata-
jali mungu mwingine yeyote,
lakini atajitukuza mwenyewe
juu ya kila mtu. **38** Badala
ya Mungu wa baba zake ata-
mpa utukufu mungu wa ngo-
me; na kwa kutumia dhaha-
bu na fedha na mawe yenye
thamani na vitu vinavyota-
manika,* atampa utukufu mu-
ngu ambaye baba zake hawa-
kumjua. **39** Naye atashinda
ngome zilizoimarishwa kabisa
akiwa pamoja na* mungu wa
kigeni. Atawapa utukufu mwi-
ngi wale wanaomtambua,#
naye atawafanya wawatawale
watu wengi; na ataigawa ardhi
kwa malipo.

**40** “Wakati wa mwisho
mfalme wa kusini atasukuma-
na* naye, na mfalme wa kas-
kazini atamshambulia vika-
li kwa kutumia magari ya vita
na wapanda farasi na meli nyi-
ngi; naye ataingia katika nchi
hizo na kupita humo kama
mafuriko. **41** Ataingia pia
katika nchi ya lile Pambo,*[a] na
nchi nyingi zitakwazwa. Laki-
ni hizi ndizo nchi zitakazopo-
nyoka mikononi mwake: Edo-
mu na Moabu na sehemu kuu
ya Waamoni. **42** Naye atae-
ndelea kuunyoosha mkono
wake kwa nguvu dhidi ya nchi
hizo; na nchi ya Misri haita-
ponyoka. **43** Naye atatawala
hazina zilizofichwa za dhaha-
bu na fedha na vitu vyote vi-
navyotamanika* vya Misri. Na
Walibya na Waethiopia wata-
fuata nyayo zake.#

**44** “Lakini habari kutoka
mashariki* na kutoka kaskazi-
ni zitamhangaisha, naye ata-
toka kwa hasira kali ili ku-
waangamiza na kuwaua we-
ngi. **45** Naye atapiga mahe-
ma yake ya kifalme# kati ya
bahari kuu na mlima mtakati-
fu wa lile Pambo;*[b] naye ata-
songa kufikia mwisho wake,
na hakuna atakayemsaidia.

**SURA YA 11**
*a* Da 12:10
*b* Da 12:10
*c* Kum 10:17; Zb 136:1, 2

**Safu ya 2**
*a* Zb 48:2; Da 8:9; Da 11:16, 45
*b* Zb 48:2; Da 8:9; Da 11:16, 41

---

**11:32, 34** *Au “kurairai; yasiyo ya unyoofu.” **11:33** *Yaani, walio na ufahamu. **11:38, 43** *Au “vyenye thamani.”

**11:39** *Au “akisaidiwa na.” #Au labda, “Atampa utukufu mwingi yeyote anayemtambua.” **11:40** *Au “atamenyana.” **11:41, 45** *Au “ule Urembo.” **11:43** #Au “watamfuata.” **11:44** *Au “mawio ya jua.” **11:45** #Au “ya kifahari.”

**12** “Wakati huo Mikaeli*[a]
atasimama,# yule mkuu[b]
anayesimama kwa ajili ya
watu wako.△ Na kutakuwa na
wakati wa taabu ambao hau-
jawahi kamwe kutokea tangu
kuanzishwa kwa taifa lolote
mpaka wakati huo. Na waka-
ti huo watu wako wataponyo-
ka,[c] kila mtu atakayepatikana
ameandikwa katika kile kita-
bu.[d] **2** Na wengi kati ya wale
wanaolala usingizi katika ma-
vumbi ya dunia wataamka,
baadhi yao watapata uzima
wa milele na wengine watapa-
ta shutuma na chuki ya milele.
**3** “Na wale walio na ufaha-
mu watang’aa sana kama anga
la mbingu, na wale wanaowa-
leta wengi kwenye uadilifu
watang’aa kama nyota, milele
na milele.
**4** “Lakini wewe, Danieli, ya-
weke siri maneno haya, na
ukifunge kwa muhuri kitabu
hiki mpaka wakati wa
mwisho.[e] Wengi watazunguka
huku na huku,* na ujuzi wa
kweli utakuwa mwingi.”[f]
**5** Kisha mimi, Danieli, nika-
tazama na kuwaona wengi-
ne wawili wamesimama maha-
li hapo, mmoja kwenye ukingo
huu wa kijito na yule mwingi-
ne kwenye ukingo wa pili wa
kijito.[g] **6** Kisha mmoja aka-
muuliza yule mwanamume ali-
yevaa mavazi ya kitani,[h] ali-
yekuwa juu ya maji ya kiji-
to: “Itachukua muda gani ku-
fikia mwisho wa mambo haya
ya kustaajabisha?” **7** Kisha
nikamsikia yule mwanamume
aliyevaa mavazi ya kitani, ali-
yekuwa juu ya maji ya kiji-
to, alipokuwa akiinua mkono
wake wa kulia na mkono wake
wa kushoto kuelekea mbingu-
ni na kuapa hivi kwa jina la
Yule anayeishi milele:[a] “Ita-
kuwa ni kwa wakati uliowe-
kwa, nyakati zilizowekwa, na
nusu ya wakati.* Mara tu ku-
vunjwavunjwa kwa nguvu za
watu watakatifu kutakapofi-
kia mwisho,[b] mambo haya
yote yatafikia mwisho wake.”
**8** Basi mimi, nilisikia, lakini
sikuweza kuelewa;[c] kwa hiyo
nikauliza: “Ee bwana wangu,
matokeo ya mambo haya yote
yatakuwa nini?”
**9** Akajibu: “Nenda, Danie-
li, kwa sababu maneno haya
yanapaswa kuwekwa yakiwa
siri na kutiwa muhuri mpaka
wakati wa mwisho.[d] **10** We-
ngi watajitakasa na kujifanya
weupe nao watasafishwa.[e] Na
waovu watatenda uovu, na ha-
kuna mwovu yeyote atakayee-
lewa; lakini wale walio na ufa-
hamu wataelewa.[f]
**11** “Na tangu wakati wa
kuondolewa kwa ile dhabihu
inayotolewa daima*[g] na kusi-
mamishwa kwa kile kitu kina-
chochukiza sana kinachosa-
babisha ukiwa,[h] kutakuwa na
siku 1,290.
**12** “Mwenye furaha ni yule
anayeendelea kutarajia* na
anayefika kwenye zile siku
1,335!
**13** “Lakini wewe, endelea
mpaka mwisho. Utapumzika,
lakini utasimama kwa ajili ya
fungu lako* mwishoni mwa
zile siku.”[i]

---

**12:1** *Maana yake “Ni Nani Aliye Kama Mungu?” #Au “atainuka.” △Tnn., “wana wa watu wako.” **12:4** *Au “watakichunguza [yaani, kitabu hiki] kwa makini.”

**12:7** *Yaani, nyakati tatu na nusu. **12:11** *Au “kile kitu kinachotolewa kila siku.” **12:12** *Au “anayengojea kwa hamu kubwa.” **12:13** *Au “mahali pako ulipogawiwa.”

---

SURA YA 12
*a* Da 10:13; Yud 9; Ufu 12:7, 8
*b* Da 10:21
*c* Isa 26:20; Yoe 2:31, 32; Mt 24:21, 22; Ufu 7:13, 14
*d* Mal 3:16; Lu 10:20; Ufu 3:5
*e* Da 8:17, 26; Da 12:9
*f* Isa 11:9
*g* Da 10:4
*h* Da 10:5, 6

Safu ya 2
*a* Da 4:34; Ufu 4:9; Ufu 10:6
*b* Da 8:24
*c* Lu 18:34; Mdo 1:7; 1Pe 1:10, 11
*d* Da 8:17, 26; Da 10:14; Da 12:4
*e* Da 11:35
*f* Zb 111:10; Da 11:33; Da 12:3
*g* Da 8:11
*h* Da 11:31; Mk 13:14
*i* Yoh 11:24; Mdo 17:31; Mdo 24:15; Ufu 20:12

# HOSEA

YALIYOMO



**1** Neno la Yehova lililomjia
Hosea* mwana wa Beeri
katika siku za Uzia,[a] Yotha-
mu,[b] Ahazi,[c] na Hezekia,[d] wa-
falme wa Yuda,[e] na katika siku
za Yeroboamu[f] mwana wa Yoa-
shi,[g] mfalme wa Israeli. **2** Ye-
hova alipoanza kusema neno
lake kupitia Hosea, Yehova
alimwambia hivi Hosea: "Ne-
nda, muoe mwanamke kaha-
ba* na uzae watoto wa uka-
haba,# kwa sababu nchi
imeacha kabisa kumfuata
Yehova kwa sababu ya uka-
haba."#[a]
**3** Basi akaenda na kumwoa
Gomeri binti ya Diblaimu, na
Gomeri akapata mimba na ku-
mzalia mwana.

**SURA YA 1**
a 2Nya 26:1, 3, 4
b 2Fa 15:32-34
c 2Fa 16:1-3
d 2Fa 18:1-3
e Isa 1:1; Mik 1:1
f 2Fa 14:23, 24; Amo 1:1
g 2Fa 13:10, 11

**Safu ya 2**
a Kum 31:16; Ho 3:1

**1:1** *Ufupisho wa jina Hoshaya, linalomaanisha "Aliyeokolewa na Yah; Yah Ameokoa."

**1:2** *Au "malaya." #Au "umalaya."

**4** Kisha Yehova akamwa-
mbia Hosea: “Mpe mwana
huyo jina Yezreeli,* kwa sa-
babu baada ya muda mfupi
tu nitaifanya nyumba ya Yehu[a]
iwajibike kwa sababu ya ma-
tendo ya umwagaji wa damu
ya Yezreeli, nami nitaukome-
sha utawala wa wafalme wa
Israeli.[b] **5** Siku hiyo nitavu-
nja upinde wa Israeli katika
Bonde la* Yezreeli.”

**6** Gomeri akapata mimba
tena na kuzaa binti. Mungu
akamwambia Hosea: “Mpe bi-
nti huyo jina Lo-ruhama,* kwa
maana sitaionyesha tena re-
hema[c] nyumba ya Israeli, kwa
sababu kwa hakika nitawa-
fukuza.[d] **7** Lakini nitaionye-
sha rehema nyumba ya Yuda,[e]
nami nitawaokoa kwa nguvu
za Yehova Mungu wao;[f] sita-
waokoa kwa upinde au kwa
upanga au kwa vita au kwa fa-
rasi au kwa wapanda farasi.”[g]

**8** Baada ya kumwachisha
Lo-ruhama kunyonya, Gome-
ri alipata mimba na kuzaa
mwana. **9** Kisha Mungu aka-
sema: “Mpe mwana huyo
jina Lo-ami,* kwa sababu ninyi
si watu wangu nami sitakuwa
Mungu wenu.

**10** “Na Waisraeli* wataku-
wa wengi kama chembe za
mchanga wa bahari, ambao
hauwezi kupimwa wala kuhe-
sabiwa.[h] Na mahali amba-
po Mungu aliwaambia, ‘Ni-
nyi si watu wangu,’[i] atawaita,
‘Wana wa Mungu aliye hai.’[j]
**11** Na watu wa Yuda na wa
Israeli watakusanywa pamoja
ili wawe na umoja[a] nao wata-
jichagulia kiongozi mmoja na
kupanda kutoka nchini, kwa
maana siku ya Yezreeli itaku-
wa kuu.[b]

**2** “Waambieni ndugu zenu,
‘Ninyi ni watu wangu!’*[c]
Na dada zenu, ‘Enyi wana-
wake mlioonyeshwa re-
hema!’#[d]
**2** Mshtakini mama yenu;
mshtakini,
Kwa maana yeye si mke
wangu[e] nami si mume
wake.
Anapaswa kuacha uka-
haba*
Na uzinzi kutoka kati ya
matiti yake,
**3** La sivyo nitamvua nguo
abaki uchi kama alivyo-
zaliwa,
Nitamfanya awe kama
nyika,
Nitamfanya awe nchi isiyo
na maji,
Na kusababisha afe
kwa kiu.
**4** Nami sitawaonyesha rehe-
ma wanawe,
Kwa maana ni wana wa
ukahaba.*
**5** Kwa maana mama yao
amefanya ukahaba.*[f]
Aliyewachukua mimba
ametenda kwa aibu,[g]
kwa kuwa alisema,
‘Nitawafuatia wapenzi
wangu,[h]
Wanaonipa mkate wangu#
na maji yangu,
Sufu yangu na kitani cha-
ngu, mafuta yangu na ki-
nywaji changu.’

---

**1:4** *Maana yake “Mungu Atapanda Mbegu.” **1:5** *Au “Nchi Tambarare ya Chini ya.” **1:6** *Maana yake “Hajaonyeshwa Rehema.” **1:9** *Maana yake “Si Watu Wangu.” **1:10** *Yaani, wana wa Israeli.

**2:1** *Angalia maelezo ya chini ya Hosea 1:9. #Angalia maelezo ya chini ya Hosea 1:6. **2:2, 4, 5** *Au “umalaya.” **2:5** #Au “chakula changu.”

---

**SURA YA 1**
a 2Fa 10:29-31
b 2Fa 15:8, 10
c Ho 2:23
d 2Fa 17:6; 2Fa 17:22, 23
e Ho 11:12
f 2Fa 19:34, 35
g Isa 37:36
h Mwa 13:16; Mwa 22:17
i 1Pe 2:10
j Ro 9:25, 26; 2Ko 6:18

**Safu ya 2**
a Ezr 3:1; Isa 11:12; Yer 3:18; Eze 37:19; Mik 2:12
b Ho 2:22

**SURA YA 2**
c Yer 31:33; Eze 36:28; Zek 13:9
d Ho 2:23
e Yer 3:8
f Eze 23:4, 5; Ho 3:1
g Ezr 9:6; Da 9:7; Ho 9:10
h Eze 23:7, 8; Ho 8:9

6 Basi nitaziba njia yako
kwa uzio wa miiba;
Nami nitajenga ukuta wa
mawe ili kumzuia,
Ili asiweze kupata njia za
kutokea.
7 Atawafuatia wapenzi
wake, lakini hatawa-
pata;[a]
Atawatafuta, lakini hata-
wapata.
Kisha atasema, 'Nitarudi
kwa mume wangu wa
kwanza,[b]
Kwa maana nilikuwa na
hali njema zaidi wakati
huo kuliko sasa.'[c]
8 Hakutambua kwamba
mimi ndiye niliyempa
nafaka,[d] divai mpya, na
mafuta,
Na mimi ndiye niliyempa
fedha nyingi
Na dhahabu, waliyotumia
kumtumikia Baali.[e]
9 'Kwa hiyo, nitarudi na ku-
chukua nafaka yangu ita-
kapokomaa
Na divai yangu mpya kati-
ka majira yake,[f]
Nami nitampokonya sufu
yangu na kitani changu
kilichokusudiwa kufuni-
ka uchi wake.
10 Naam, nitafunua sehemu
zake za siri ili wapenzi
wake wazione waziwazi,
Na hakuna mtu yeyote ata-
kayemwokoa kutoka mi-
kononi mwangu.[g]
11 Nitakomesha shangwe
yake yote,
Sherehe zake,[h] miezi yake
mipya, sabato zake, na
misimu yake yote ya she-
rehe.
12 Nami nitaharibu mizabibu
yake na mitini yake,
ambayo amesema hivi
kuihusu:
"Haya ni malipo yangu, ni-
liyopewa na wapenzi wa-
ngu";
Nitaifanya iwe misitu,
Na wanyama wa mwituni
wataila kwa pupa.
13 Nitamfanya awajibike kwa
sababu ya siku alizotu-
mia kutoa dhabihu kwa
sanamu za Baali,[a]
Alipokuwa akijipamba
kwa pete zake na mapa-
mbo yake na kuwafuatia
wapenzi wake,
Na mimi ndiye aliyenisa-
hau,'[b] asema Yehova.
14 'Kwa hiyo nitamshawishi,
Nitampeleka nyikani,
Nami nitazungumza naye
ili kuuteka moyo wake.
15 Nitamrudishia mashamba
yake ya mizabibu kua-
nzia wakati huo na kue-
ndelea,[c]
Na Bonde la* Akori[d] liwe
lango la tumaini;
Atanijibu huko kama
alivyofanya alipokuwa
kijana,
Kama siku aliyotoka kati-
ka nchi ya Misri.[e]
16 Na siku hiyo,' asema Ye-
hova,
'Utaniita mume Wangu,
hutaniita tena bwana
Wangu.'*
17 'Nitaondoa majina ya sa-
namu za Baali katika ki-
nywa chake,[f]
Na majina yake hayataku-
mbukwa tena.[g]
18 Siku hiyo nitafanya agano
na wanyama wa mwituni
kwa ajili ya watu wangu,[h]

SURA YA 2
a Isa 31:1; Ho 5:13
b Yer 31:18; Eze 23:4; Ho 5:15
c Kum 32:12-14; Ne 9:25
d Kum 32:28; Isa 1:3
e Ho 8:4
f Isa 17:11
g Zb 50:22; Ho 5:14
h Amo 5:21; Amo 8:10

Safu ya 2
a Amu 3:7; 1Fa 16:30-32; 2Fa 10:28; Ho 11:2
b Isa 17:10
c Kum 30:5; Isa 65:21; Yer 32:15; Eze 28:25, 26; Amo 9:14
d Yos 7:24-26; Isa 65:10
e Kut 15:1
f Kut 23:13; Yos 23:6, 7
g Zek 13:2
h Eze 34:25

2:15 * Au "Nchi Tambarare ya Chini ya."
2:16 * Au "Baali Wangu."

Pia na ndege wa angani na
viumbe wa ardhini wa-
naotambaa;[a]
Nitaondoa upinde na upa-
nga na vita nchini,[b]
Nami nitawafanya walale*
kwa usalama.[c]
19 Nitakuchumbia ili uwe
wangu milele;
Nitakuchumbia kwa uadili-
fu na kwa haki,
Kwa upendo mshikamani-
fu na kwa rehema.[d]
20 Nitakuchumbia kwa uami-
nifu,
Nawe hakika utanijua
mimi, Yehova.'[e]
21 'Siku hiyo nitajibu,' asema
Yehova,
'Nitazijibu mbingu,
Nazo zitaijibu dunia;[f]
22 Nayo dunia itajibu nafaka
na divai mpya na mafuta;
Navyo vitajibu Yezreeli.*[g]
23 Nitampanda kama mbegu
kwa ajili yangu duniani,[h]
Nami nitamwonyesha re-
hema yule ambaye ha-
kuonyeshwa rehema;*
Nitawaambia wale ambao
si watu wangu:# "Ninyi ni
watu wangu,"[i]
Nao watasema: "Wewe ni
Mungu wetu."'"[j]

3 Kisha Yehova akania-
mbia: "Nenda tena, mpe-
nde mwanamke anayependwa
na mwanamume mwingine
na ambaye anafanya uzinzi,[k]
mpende kama Yehova ana-
vyowapenda Waisraeli[l] ingawa
wanaabudu miungu mingine[m]
na kupenda keki za zabibu
kavu."*
2 Basi nikamnunua ili awe
wangu kwa vipande 15 vya fe-
dha na homeri moja na nusu*
ya shayiri. 3 Kisha nikamwa-
mbia: "Utaendelea kuwa wa-
ngu kwa siku nyingi. Usifanye
ukahaba,* na usifanye ngo-
no na mwanamume mwingi-
ne, nami pia sitafanya ngono
nawe."
4 Kwa maana Waisraeli wa-
takaa kwa muda mrefu* bila
mfalme,[a] bila mkuu, bila dha-
bihu, bila nguzo, na bila efo-
di[b] na sanamu za terafimu.#[c]
5 Baadaye Waisraeli watarudi
na kumtafuta Yehova Mungu
wao[d] na Daudi mfalme wao,[e]
nao watamjia Yehova wakitete-
meka na kutafuta wema wake
katika kipindi cha mwisho cha
zile siku.[f]

4 Lisikieni neno la Yehova,
enyi Waisraeli,
Kwa maana Yehova ana
kesi dhidi ya wakaaji wa
nchi,[g]
Kwa sababu hakuna ukwe-
li wala upendo mshika-
manifu wala ujuzi ku-
mhusu Mungu nchini.[h]
2 Viapo vya uwongo na uda-
nganyifu[i] na mauaji[j]
Na wizi na uzinzi[k] umee-
nea sana,
Na tendo moja la umwagaji
wa damu linafuata tendo
lingine la umwagaji wa
damu.[l]
3 Ndiyo sababu nchi itao-
mboleza[m]

SURA YA 2
a Isa 11:6-8
b Isa 2:4; Eze 39:9; Zek 9:10
c Law 26:5, 6; Yer 23:6; Mik 4:3, 4
d Mik 7:18
e Isa 54:13; Yer 24:7; Yer 31:34
f Kum 28:12; Zek 8:12
g Ho 1:11
h Yer 31:27
i Ho 2:1; Ro 9:25, 26; 1Pe 2:10
j Ho 1:10

SURA YA 3
k Ho 1:2, 3
l Kum 7:6-8; 2Fa 13:23; Zb 106:44, 45
m Amu 10:13; Yer 3:20

Safu ya 2
a 2Fa 17:6; 2Fa 18:9, 10
b Amu 8:27
c Amu 17:5; 1Sa 19:15, 16
d Yer 50:4
e Yer 30:9; Eze 34:23, 24; Eze 37:24, 25; Amo 9:11; Lu 1:31-33
f Kum 4:30

SURA YA 4
g Mik 6:2
h Mik 7:2
i Ho 11:12
j 1Fa 21:18, 19
k Eze 23:37
l Ho 1:4; Ho 6:8, 9
m Amo 8:7, 8

2:18 *Au "waishi." 2:22 *Maana yake "Mungu Atapanda Mbegu." 2:23 *Angalia maelezo ya chini ya Hosea 1:6. #Angalia maelezo ya chini ya Hosea 1:9.

3:1 *Yaani, keki zilizotumiwa katika ibada ya uwongo. 3:2 *Homeri ni kipimo sawa na lita 220. Angalia Nyongeza B14. 3:3 *Au "umalaya." 3:4 *Tnn., "siku nyingi." #Au "miungu ya familia; sanamu."

Na kila mkaaji nchini ata-
dhoofika;
Wanyama wa mwituni na
ndege wa angani,
Hata samaki wa baharini,
wataangamia.
4 “Hata hivyo, mtu yeyote
asibishane nanyi wala
kuwakaripia,[a]
Kwa maana watu wenu ni
kama wale wanaobisha-
na na kuhani.[b]
5 Basi mtajikwaa kweupe
kabisa wakati wa
mchana,
Na nabii atajikwaa pamoja
nanyi, kana kwamba ni
usiku.
Nami nitamnyamazisha*
mama yenu.
6 Watu wangu watanyamazi-
shwa,* kwa sababu ha-
wana ujuzi.
Kwa sababu mmekataa
ujuzi,[c]
Nitawakataa pia msinitu-
mikie mkiwa makuhani
wangu;
Na kwa sababu mmesahau
sheria# ya Mungu wenu,[d]
Mimi mwenyewe nitawasa-
hau wana wenu.
7 Kadiri walivyoongezeka,*
ndivyo walivyozidi kuni-
tendea dhambi.[e]
Nitabadili utukufu wao
uwe aibu.#
8 Wanajilisha dhambi ya
watu wangu,
Nao wana pupa ya kuona
watu wangu wakikosea.
9 Yatakayowapata watu
ndiyo yatakayompata
kuhani;
Nitawafanya wawajibike
kwa sababu ya njia zao,
Nami nitawaletea matokeo
ya matendo yao.[a]
10 Watakula lakini hawata-
shiba.[b]
Watafanya ngono
ovyovyo,* lakini
hawataongezeka,[c]
Kwa sababu hawajamhe-
shimu Yehova.
11 Ukahaba* na divai na di-
vai mpya
Huondoa kichocheo cha
kutenda lililo jema.#[d]
12 Watu wangu hutafuta
ushauri kutoka kwa sa-
namu zao za miti,
Wakifanya mambo wa-
nayoambiwa na fimbo
yao;*
Kwa sababu roho ya uka-
haba# huwapotosha,
Na kwa ukahaba# wao wa-
nakataa kujinyenyekeza
kwa Mungu wao.
13 Wanatoa dhabihu juu ya
vilele vya milima,[e]
Na juu ya vilima wanafuki-
za moshi wa dhabihu,
Chini ya mialoni na milu-
bna na kila mti mkubwa,[f]
Kwa sababu vivuli vyake ni
vizuri.
Ndiyo sababu mabinti
wenu wanafanya uka-
haba#
Na mabinti wakwe zenu
wanafanya uzinzi.
14 Sitawafanya mabinti wenu

SURA YA 4
a Amo 5:10, 13
b Kum 17:12
c Yer 2:8
d 2Fa 17:15, 16
e Ezr 9:6, 7

Safu ya 2
a Amo 3:1, 2
b Law 26:26
Mik 6:14
c Ho 9:11, 12
d Met 20:1
Met 23:31, 33
Isa 28:7
e Yer 3:6
f 2Fa 17:10-12
Yer 2:20
Eze 20:28

4:5 *Tnn., “nitamwangamiza.” 4:6 *Tnn., “wataangamizwa.” #Au “mafundisho.” 4:7 *Yaani, makuhani. #Au labda, “Wameniaibisha badala ya kunitukuza.”

4:10 *Au “Watakuwa waasherati kupindukia; Watafanya umalaya.” 4:11 *Au “Umalaya.” #Tnn., “Huondoa moyo.” 4:12 *Au “fimbo yao ya ubashiri.” 4:12, 13 #Au “umalaya.”

wawajibike kwa sababu ya ukahaba* wao,
Wala mabinti wakwe zenu kwa sababu ya uzinzi wao.
Kwa maana wanaume huwatafuta makahaba
Nao hutoa dhabihu pamoja na makahaba wa hekaluni;
Watu kama hao wasio na uelewaji[a] wataangamia.
15 Ingawa mnafanya ukahaba,* enyi Waisraeli,[b]
Watu wa Yuda wasiwe na hatia.[c]
Msije Gilgali[d] wala Beth-aveni,[e]
Na msiape mkisema, 'Kwa hakika kama Yehova anavyoishi!'[f]
16 Waisraeli wamekuwa wakaidi kama ng'ombe mkaidi.[g]
Je, sasa Yehova atawachunga kama mwanakondoo dume malishoni?*
17 Waefraimu wameshikamana na sanamu.[h]
Waacheni!
18 Pombe yao* inapomalizika,
Wanafanya ngono ovyoovyo.#
Na watawala wao△ hupenda sana aibu.[i]
19 Upepo utawafunga katika mabawa yake,*
Nao watazionea aibu dhabihu zao."

**4:14, 15; 5:4** *Au "umalaya." **4:16** *Tnn., "mahali penye nafasi ya kutosha." **4:18** *Au "Pombe yao ya ngano." #Au "Wanafanya uasherati kupindukia; Wanafanya ukahaba." △Tnn., "ngao zao." **4:19** *Au "utawafagilia mbali."

SURA YA 4
a Yer 4:22
b Eze 23:4, 5
c 2Fa 17:18
d Ho 9:15; Ho 12:11; Amo 4:4
e Ho 5:8; Ho 10:5
f Isa 48:1; Yer 5:2; Eze 20:39
g Zb 78:8; Zb 81:11, 12; Zek 7:11, 12
h Ho 11:2; Ho 13:1, 2
i Mik 7:3

Safu ya 2

SURA YA 5
a Ho 4:9
b Amu 4:6; Yer 46:18
c Eze 23:4, 5; Ho 4:17, 18
d Ho 4:12; Amo 2:7
e Isa 9:9, 10; Ho 7:10
f 2Fa 17:19, 20; Eze 23:30, 31; Amo 2:4, 5

5 "Sikieni jambo hili, enyi makuhani,[a]
Sikiliza kwa makini, Ee nyumba ya Israeli,
Sikiliza, Ee nyumba ya mfalme,
Kwa maana hukumu inawahusu ninyi;
Kwa sababu ninyi ni mtego kwa Mispa
Na wavu uliotandazwa juu ya Tabori.[b]
2 Na wale wanaoanguka* wamezama ndani kabisa# katika mauaji,
Nami ninawaonya△ wote.
3 Ninawajua Waefraimu,
Na Waisraeli hawajafichika mbele zangu.
Kwa maana sasa, enyi Waefraimu, mmefanya ngono ovyoovyo;*
Waisraeli wamejichafua wenyewe.[c]
4 Shughuli zao haziwaruhusu wamrudie Mungu wao,
Kwa sababu kuna roho ya ukahaba* miongoni mwao;[d]
Nao hawamtambui Yehova.
5 Kiburi cha Waisraeli kimetoa ushahidi dhidi yao;*[e]
Waisraeli na Waefraimu wamejikwaa katika kosa lao,
Na watu wa Yuda wamejikwaa pamoja nao.[f]
6 Walienda kumtafuta Yehova wakiwa na kundi lao la kondoo na kundi lao la ng'ombe,

**5:2** *Au "waasi." #Au "wamejitumbukiza kabisa." △Au "nitawatia nidhamu." **5:3** *Au "mmefanya uasherati; mmefanya umalaya." **5:5** *Tnn., "mbele za uso wao."

Lakini hawakuweza
kumpata.
Alikuwa amejitenga mbali
nao.[a]
7 Wamemsaliti Yehova,[b]
Kwa sababu wamekuwa
baba za wana wa kigeni.
Sasa mwezi mmoja utawa-
nyafua* pamoja na mafu-
ngu# yao.
8 Pigeni pembe[c] huko Gi-
bea, tarumbeta huko
Rama![d]
Pigeni kelele za vita huko
Beth-aveni[e]—tunawafua-
ta, enyi Wabenjamini!
9 Enyi Waefraimu, mtakuwa
kitu cha kutisha katika
siku ya adhabu.[f]
Nimetangaza jambo amba-
lo hakika litatukia mio-
ngoni mwa makabila ya
Israeli.
10 Wakuu wa Yuda ni kama
wale wanaosogeza
mpaka.[g]
Nitawamwagia ghadhabu
yangu kama maji.
11 Waefraimu wamekandami-
zwa, wamepondwa na
hukumu,
Kwa maana waliazimia ku-
mfuata adui yao.[h]
12 Kwa hiyo nilikuwa kama
nondo* kwa Waefraimu
Na kama uozo kwa nyu-
mba ya Yuda.
13 Waefraimu walipoona
ugonjwa wao, na watu
wa Yuda kidonda chao,
Waefraimu walienda Ashu-
ru[i] na kutuma wajumbe
kwa mfalme mkuu.
Lakini hakuweza kuwa-
ponya,
Wala hakuweza kuponya
kidonda chenu.
14 Kwa maana nitakuwa
kama mwanasimba kwa
Waefraimu,
Na kama simba mwenye
nguvu* kwa nyumba ya
Yuda.
Mimi mwenyewe nitawara-
rua vipandevipande na
kwenda zangu;[a]
Nitawabeba na kwenda
nao, na hakuna yeyote
atakayewaokoa.[b]
15 Nitaenda na kurudi mahali
pangu mpaka watakapo-
lipia hatia yao,
Na kisha watatafuta kibali
changu.*[c]
Watakapokuwa wakitese-
ka, watanitafuta."[d]

6 "Njooni, tumrudie Yehova,
Kwa maana ameturarua
vipandevipande,[e] lakini
atatuponya.
Alitupiga, lakini atafunga
majeraha yetu.
2 Atatuhuisha baada ya siku
mbili.
Siku ya tatu atatuinua,
Nasi tutaishi mbele zake.
3 Tutamjua, tutajitahidi ku-
mjua Yehova.
Kuja kwake ni hakika
kama mapambazuko;
Atakuja kwetu kama mvua
kubwa,
Kama mvua ya masika ina-
yolowesha dunia."
4 "Niwafanyie nini, enyi
Waefraimu?
Niwafanyie nini, enyi watu
wa Yuda,
Kwa maana upendo wenu

SURA YA 5
a Isa 1:15; Mik 3:4
b Isa 48:8; Yer 3:20
c Ho 8:1
d Isa 10:29
e Ho 4:15; Ho 10:5
f Isa 28:1-3; Ho 9:13
g Kum 19:14
h 1Fa 20:1
i Ho 8:9; Ho 12:1

Safu ya 2
a Zb 50:22
b Amo 2:14
c Law 26:38, 40
d Kum 4:29, 30; Kum 30:10

SURA YA 6
e Ho 5:14

5:7 *Au labda, "Watanyafuliwa katika mwezi mmoja." #Au "mashamba yao." 5:12 *Aina fulani ya wadudu waharibifu.

5:14 *Au "mwanasimba mwenye manyoya marefu shingoni." 5:15 *Tnn., "uso wangu."

mshikamanifu ni kama
ukungu wa asubuhi,
Kama umande unaotoweka haraka.
5 Ndiyo sababu nitawakatakata kabisa kwa kutumia manabii;[a]
Nitawaua kwa maneno ya kinywa changu.[b]
Na hukumu zangu dhidi yenu zitang'aa kama mwangaza.[c]
6 Kwa maana ninapendezwa na upendo mshikamanifu,* si dhabihu,
Na kumjua Mungu, badala ya dhabihu nzima za kuteketezwa.[d]
7 Lakini wao, kama wanadamu tu, wamevunja agano.[e]
Wamenisaliti katika nchi yao.
8 Gileadi ni mji wa watenda maovu,[f]
Umefunikwa kwa nyayo za damu.[g]
9 Magenge ya makuhani ni kama makundi ya wavamizi yanayomvizia mtu.
Wanawaua watu barabarani kule Shekemu,[h]
Kwa maana mwenendo wao ni wa aibu.
10 Nimeona jambo la kuchukiza sana katika nyumba ya Israeli.
Huko Waefraimu hufanya ukahaba;[i]
Waisraeli wamejichafua wenyewe.[j]
11 Zaidi ya hayo, enyi watu wa Yuda, wakati wa mavuno umetengwa kwa ajili yenu,
Nitakapowakusanya watu wangu waliotekwa."[k]

6:6 * Au "rehema."

SURA YA 6
a Isa 58:1 Yer 1:9, 10 Eze 3:8, 9
b Yer 23:29
c Sef 3:5
d 1Sa 15:22 Met 21:3 Isa 1:11 Mik 6:6-8 Mt 9:13 Mt 12:7
e 2Fa 17:15 Isa 24:5 Ho 8:1
f Ho 12:11
g Mik 7:2
h 1Fa 12:25
i 2Fa 17:6, 7 Yer 3:6
j Eze 23:4, 5
k Kum 30:3 Yer 29:14 Amo 9:14

Safu ya 2

SURA YA 7
a Isa 28:1
b Amo 8:14 Mik 1:5
c Mik 7:3
d Ho 6:9
e Kum 32:29 Isa 1:3 Amo 8:7
f Isa 5:11 Isa 28:1

7 "Ninapotaka kuwaponya Waisraeli,
Kosa la Waefraimu hufunuliwa pia,[a]
Na uovu wa Samaria.[b]
Kwa maana wamezoea udanganyifu;[c]
Wezi huvunja na kuingia ndani na makundi ya wavamizi hushambulia nje.[d]
2 Lakini hawasemi moyoni mwao kwamba mimi nitakumbuka uovu wao wote.[e]
Sasa wamezungukwa kabisa na shughuli zao;
Ziko mbele kabisa ya uso wangu.
3 Wanamfanya mfalme ashangilie kwa uovu wao,
Na wakuu kwa udanganyifu wao.
4 Wote ni wazinzi,
Wanawaka kama jiko lililowashwa moto na mwokaji,
Ambaye huacha kuchochea moto baada ya kukanda unga na kuuacha uumuke.
5 Katika siku ya mfalme wetu, wakuu wamekuwa wagonjwa
—Wana ghadhabu kwa sababu ya divai.[f]
Amewanyooshea mkono wadhihaki.
6 Kwa maana wanakaribia kwa mioyo inayowaka kama jiko.*
Mwokaji hulala usiku kucha;
Asubuhi jiko huwaka kama miali ya moto.

7:6 * Au labda, "Mioyo yao ni kama jiko wanapokaribia kwa hila."

7 Wote wanawaka moto
kama jiko,
Nao wanawanyafua wata-
wala* wao.
Wafalme wao wote wamea-
nguka;[a]
Hakuna yeyote kati yao
anayenililia.[b]
8 Waefraimu huchangama-
na na mataifa.[c]
Waefraimu ni kama keki ya
mviringo ambayo haijao-
kwa upande mmoja.
9 Wageni wamenyonya ngu-
vu zao,[d] lakini hawajui.
Na mvi zimejaa kichwani,
lakini hawana habari.
10 Kiburi cha Waisraeli kime-
toa ushahidi dhidi yao,[e]
Lakini hawajamrudia Ye-
hova Mungu wao,[f]
Wala hawajamtafuta licha
ya hayo yote.
11 Waefraimu ni kama njiwa
mjinga, asiye na akili.*[g]
Wameomba msaada Misri;[h]
wameenda Ashuru.[i]
12 Popote waendapo, nitata-
ndaza wavu wangu juu
yao.
Nitawaangusha kama nde-
ge wa angani.
Nitawatia nidhamu kuli-
ngana na onyo ambalo
kusanyiko lao lilipewa.[j]
13 Ole wao, kwa sababu wa-
menikimbia!
Wataangamia, kwa maana
wameniasi!
Nilikuwa tayari kuwako-
mboa, lakini wamesema
uwongo dhidi yangu.[k]
14 Hawakuniomba msaada
kutoka moyoni mwao,[l]
Ingawa waliendelea kulia
kwa sauti kubwa vita-
ndani mwao.
Walijikatakata kwa sababu
ya nafaka na divai yao
mpya;
Wananigeuka.
15 Ingawa niliwatia nidhamu
na kuimarisha mikono
yao,
Wananipinga, wakipanga
njama ya kutenda uovu.
16 Walibadili njia yao, lakini
hawakufuata chochote
kilichokwezwa;*
Walikuwa wasiotegemeka
kama upinde uliolegea.[a]
Wakuu wao wataangami-
zwa kwa upanga kwa sa-
babu ya ndimi zao za
ukaidi.
Kwa sababu hiyo watadhi-
hakiwa katika nchi ya
Misri."[b]

8 "Pigeni pembe![c]
Adui anakuja kama tai
kuivamia nyumba ya
Yehova,[d]
Kwa sababu wamelivunja
agano langu[e] na kuasi
sheria yangu.[f]
2 Wananililia wakisema,
'Mungu wetu, sisi, Wais-
raeli, tunakujua!'[g]
3 Waisraeli wamekataa
mema.[h]
Adui na awafuatie.
4 Wamejichagulia wafalme,
lakini bila kibali changu.
Wamejichagulia wakuu, la-
kini sikuwatambua.
Wametengeneza sanamu
kwa fedha yao na dhaha-
bu yao,[i]
Wakajiletea maangamizi.[j]
5 Ndama wenu amekataliwa,
enyi watu wa Samaria.[k]

7:7 * Tnn., "waamuzi." 7:11 * Tnn., "asi-ye na moyo."

7:16 * Yaani, hawakufuata ibada iliyokwezwa.

SURA YA 7
a 2Fa 15:8, 10; 2Fa 15:14
b Isa 9:13
c Zb 106:34-36; Eze 23:4, 5
d 2Fa 13:3; 2Fa 15:19
e Ho 5:5
f Ne 9:35; Isa 9:13; Amo 4:6; Zek 1:4
g Isa 1:3
h 2Fa 15:19; Eze 23:4, 5
i 2Fa 17:4; Isa 31:1
j Kum 28:15; 2Fa 17:13
k Isa 59:13
l Zb 78:37; Isa 29:13

Safu ya 2
a Zb 78:57
b Eze 36:19, 20; Ho 9:3

SURA YA 8
c Ho 5:8
d Kum 28:49, 50
e Ho 6:7
f 2Fa 17:15
g Isa 48:1; Mik 3:11
h Zb 50:17
i 1Fa 12:26, 28; Ho 13:2
j 1Fa 13:34
k Ho 10:5, 6

Hasira yangu inawaka dhidi yao.[a]
Wataendelea mpaka lini kushindwa kuwa bila hatia?*
6 Kwa maana ndama huyu ametoka Israeli.
Fundi ndiye aliyemtengeneza, si Mungu;
Ndama wa Samaria atavunjwa na kubaki vipandevipande.
7 Kwa maana wanapanda upepo,
Nao watavuna kimbunga.[b]
Hakuna bua linalozaa nafaka iliyokomaa;[c]
Bua lolote linalochipuka halitokezi unga.
Unga wowote wanaopata, utamezwa na wageni.[d]
8 Waisraeli watamezwa.[e]
Sasa watakuwa miongoni mwa mataifa,[f]
Kama chombo ambacho hakitakikani.
9 Kwa maana wamepanda kwenda Ashuru,[g] kama punda mwitu aliye peke yake.
Waefraimu wamekodi wapenzi.[h]
10 Ingawa wanawakodi kutoka miongoni mwa mataifa,
Sasa mimi nitawazingira;
Wataanza kuteseka[i] kwa sababu ya mzigo waliotwikwa na mfalme na wakuu.
11 Kwa maana Waefraimu wamezidisha madhabahu ili watende dhambi.[j]
Zikawa madhabahu walizotumia kutenda dhambi.[k]
12 Niliwaandikia mambo mengi ya sheria* yangu,
Lakini waliyaona kuwa mambo ya ajabu.[a]
13 Wananitolea zawadi za dhabihu, nao wanakula nyama,
Lakini mimi Yehova sipendezwi nazo.[b]
Sasa nitakumbuka kosa lao na kuwaadhibu kwa sababu ya dhambi zao.[c]
Wamegeuka na kurudi* Misri.[d]
14 Waisraeli wamemsahau Muumba wao[e] na kujenga mahekalu,[f]
Na watu wa Yuda wamezidisha majiji yenye ngome.[g]
Lakini nitashusha moto kwenye majiji yao,
Nao utateketeza minara iliyo katika kila jiji."[h]

9 "Msishangilie, enyi Waisraeli,[i]
Msishangilie kama mataifa.
Kwa maana kwa ukahaba* wenu mmetangatanga na kumwacha Mungu wenu.[j]
Mmependa malipo ya kahaba katika kila kiwanja cha kupuria nafaka.[k]
2 Lakini uwanja wa kupuria na shinikizo la divai havitawalisha,
Na divai mpya itawaishia.[l]
3 Hawataendelea kukaa katika nchi ya Yehova;[m]
Badala yake, Waefraimu watarudi Misri,
Nao watakula vitu visivyo safi kule Ashuru.[n]
4 Hawatammiminia tena Yehova matoleo ya divai;[o]

8:5 * Au "kushindwa kuwa safi?"

8:12 * Au "mafundisho." 8:13 * Au labda, "Watarudi." 9:1 * Au "umalaya."

SURA YA 8
a Kum 32:21, 22; 2Fa 17:18
b Met 22:8
c Isa 17:11
d Kum 28:15, 33
e 2Fa 15:29; 2Fa 18:11; Yer 50:17
f Law 26:33
g 2Fa 15:19; Eze 23:4, 5; Ho 5:13; Ho 12:1
h Eze 23:9
i 2Fa 14:26; 1Nya 5:26
j Isa 10:10, 11
k Ho 12:11

Safu ya 2
a 2Fa 17:15; Ne 9:26
b Isa 1:11; Amo 5:22
c Ho 9:9; Amo 8:7
d Ho 7:16; Ho 9:3
e Kum 32:18
f 1Fa 12:25, 31
g 2Nya 26:9, 10
h 2Fa 18:13; 2Nya 36:17, 19; Yer 17:27; Yer 34:7

SURA YA 9
i Ho 10:5
j Eze 23:4, 5; Ho 4:12
k Ho 2:12; Mik 1:7
l Ho 2:8, 9; Amo 5:11
m Law 20:22; Kum 28:63, 64; Yos 23:15, 16; 1Fa 9:6, 7
n 2Fa 17:6
o Hes 15:5; Hes 28:14; Yoe 1:13

Dhabihu zao hazitampendeza.[a]
Dhabihu hizo ni kama mkate wa maombolezo;
Wote wanaoula watajichafua.
Kwa maana mkate wao ni wao peke yao;*
Hautaletwa katika nyumba ya Yehova.
5 Mtafanya nini katika siku ya mkutano,*
Katika siku ya sherehe ya Yehova?
6 Kwa maana tazama! watalazimika kukimbia kwa sababu ya maangamizi.[b]
Misri itawakusanya pamoja,[c] na Memfisi itawazika.[d]
Upupu utamiliki vitu vyao vya fedha vyenye thamani,
Na vichaka vya miiba vitakuwa katika mahema yao.
7 Siku za kuwajibika zitakuja,[e]
Siku za kulipiza kisasi zitakuja,
Na Waisraeli watajua jambo hilo.
Nabii wao atakuwa mjinga, na mtu anayeongozwa na roho atashikwa na wazimu;
Kwa sababu makosa yenu ni mengi, uhasama dhidi yenu ni mkubwa."
8 Mlinzi[f] wa Efraimu alikuwa na Mungu wangu.[g]
Lakini sasa njia zote za manabii wake[h] ni kama mitego ya mwindaji wa ndege;
Kuna uhasama katika nyumba ya Mungu wake.
9 Wamezama ndani sana katika maangamizi, kama ilivyokuwa kule Gibea.[a]
Atakumbuka kosa lao na kuwaadhibu kwa sababu ya dhambi zao.[b]
10 "Niliwapata Waisraeli kama zabibu nyikani.[c]
Kama matunda ya kwanza ya tini niliwaona mababu zenu.
Lakini walienda kwa Baali wa Peori;[d]
Walijiweka wakfu kwa kile kitu cha aibu,*[e]
Wakawa chukizo kama kitu walichokipenda.
11 Utukufu wa Waefraimu unaruka mbali kama ndege;
Hakuna kuzaa, hakuna mimba, na hakuna kushika mimba.[f]
12 Hata wakiwalea watoto,
Nitawaangamiza asibaki mtu yeyote;[g]
Naam, ole wao nitakapowaacha![h]
13 Waefraimu, waliopandwa malishoni, walikuwa kama Tiro kwangu;[i]
Sasa lazima Waefraimu wawalete wana wao ili wachinjwe."
14 Ee Yehova, wape unachopaswa kuwapa;
Tumbo la uzazi linaloharibu mimba na matiti yaliyokauka.*
15 "Walifanya uovu wao wote kule Gilgali,[j] kwa maana nilianza kuwachukia huko.

9:4 *Au "ni wa nafsi yao wenyewe." 9:5 *Au "karamu yenu iliyoamriwa."

9:10 *Au "mungu wa aibu." 9:14 *Au "yaliyonyauka."

SURA YA 9
a Isa 1:11
b Ho 7:13
c Ho 7:16 Ho 8:13
d Yer 2:14, 16
e Isa 10:3
f Isa 21:6, 8 Yer 6:17 Eze 33:7
g 1Fa 17:1 2Fa 2:14
h 1Fa 18:19

Safu ya 2
a Amu 19:22 Amu 20:4-6 Ho 10:9
b Ho 8:13
c Yer 2:2
d Hes 25:1-3 Kum 4:3 Zb 106:28
e 1Fa 16:31 Yer 11:13
f Kum 28:15, 18
g Kum 28:32 Kum 32:25
h Kum 31:17 2Fa 17:18
i Eze 28:12
j Ho 4:15 Ho 12:11 Amo 5:5

Nitawafukuza katika nyumba yangu kwa sababu ya matendo yao maovu.[a]
Sitawapenda tena;[b]
Wakuu wao wote ni wakaidi.
16 Waefraimu wataangushwa chini.[c]
Mzizi wao utakauka, nao hawatazaa tunda lolote.
Hata wakizaa, nitawaua wazao wao wanaowapenda.”
17 Mungu wangu atawakataa,
Kwa maana hawajamsikiliza,[d]
Nao watakuwa wakimbizi miongoni mwa mataifa.[e]

10 “Waisraeli ni mzabibu ulioharibika* unaozaa matunda.[f]
Kadiri matunda yao yanavyoongezeka, ndivyo wanavyozidisha madhabahu zao;[g]
Kadiri nchi yao inavyozaa vizuri, ndivyo fahari ya nguzo zao takatifu inavyozidi kuongezeka.[h]
2 Moyo wao una unafiki;*
Sasa watapatikana na hatia.
Kuna yule atakayebomoa madhabahu zao na kuharibu nguzo zao.
3 Watasema, ‘Hatuna mfalme,[i] kwa sababu hatujamwogopa Yehova.
Na mfalme atatufanyia nini?’
4 Wanasema maneno matupu, wanatoa viapo vya uwongo,[j] na kufanya maagano;
Basi maamuzi wanayofanya ni kama magugu yenye sumu kwenye mitaro iliyo shambani.[a]
5 Wakaaji wa Samaria wataogopa kwa sababu ya sanamu ya ndama ya Beth-aveni.[b]
Watu wake wataiomboleza,
Na pia makuhani wa mungu huyo wa kigeni waliokuwa wakiishangilia pamoja na utukufu wake,
Kwa maana itachukuliwa na kupelekwa uhamishoni.
6 Itapelekwa Ashuru kama zawadi kwa mfalme mkuu.[c]
Waefraimu wataaibishwa,
Na Waisraeli wataaibika kwa sababu ya ushauri waliofuata.[d]
7 Watu wa Samaria na mfalme wao hakika wataangamizwa,*[e]
Kama kijiti kilichokwanyuliwa kinachoelea juu ya maji.
8 Mahali pa juu pa Beth-aveni,[f] dhambi ya Waisraeli,[g] pataharibiwa kabisa.[h]
Miiba na michongoma itamea juu ya madhabahu zao.[i]
Watu wataiambia milima, ‘Tufunikeni!’
Na vilima, ‘Tuangukieni!’[j]
9 Enyi Waisraeli, mmetenda dhambi tangu kule Gibea.[k]
Nao wanaendelea kutenda dhambi huko.
Vita havikuwaangamiza kabisa wana wa ukosefu wa uadilifu kule Gibea.

10:1 * Au labda, “unaoenea.” 10:2 * Au “hila; udanganyifu.”

10:7 * Tnn., “watanyamazishwa.”

SURA YA 9
a Law 26:27, 33; 2Fa 17:18; Amo 5:27
b Kum 29:19, 20
c Isa 7:8
d 2Fa 17:14, 15; Zek 1:4
e Kum 28:64; Amo 9:9

SURA YA 10
f Isa 5:3, 4
g Ho 8:11; Ho 12:11
h Ho 8:4
i Ho 3:4; Ho 13:11
j 2Fa 17:4

Safu ya 2
a Amo 5:7; Amo 6:12
b 1Fa 12:28, 29; Ho 4:15; Ho 8:5; Amo 3:14
c 2Fa 17:3; Ho 5:13
d Mik 6:16
e 2Fa 17:4
f Ho 4:15
g 1Fa 12:28-30; Mik 1:5
h Amo 7:9
i 2Fa 23:15
j Lu 23:30; Ufu 6:16
k Amu 20:4-6; Ho 9:9

10 Pia nitawatia nidhamu wakati ninaopenda.
Na mataifa yatakusanyika dhidi yao,
Makosa yao mawili yatakapofungiliwa juu yao.*
11 Waefraimu walikuwa kama ndama jike aliyezoezwa aliyependa kupura,
Basi niliihurumia shingo yake nzuri.
Sasa nitamfanya mtu fulani apande juu ya Waefraimu na kuwaendesha.*[a]
Watu wa Yuda watalima; watu wa Yakobo watamlimia.
12 Jipandieni mbegu kwa uadilifu na mvune upendo mshikamanifu.
Jilimieni shamba linalofaa kwa kilimo[b]
Maadamu wakati upo wa kumtafuta Yehova,[c]
Mpaka atakapokuja na kuwafundisha uadilifu.[d]
13 Lakini mmelima uovu,
Mmevuna ukosefu wa uadilifu,[e]
Nanyi mmekula matunda ya udanganyifu;
Kwa sababu mmetumaini njia yenu wenyewe,
Mmewatumaini mashujaa wenu wengi.
14 Fujo itatokea dhidi ya watu wenu,
Na majiji yenu yenye ngome yataharibiwa yote,[f]
Kama Shalmani alivyoharibu kabisa nyumba ya Arbeli,
Katika siku ya vita, akina mama walipondwapondwa pamoja na watoto wao.
15 Hivyo ndivyo mtakavyotendewa, enyi wakaaji wa Betheli,[a] kwa sababu ya uovu wenu uliozidi.
Kwa hakika mfalme wa Israeli ataangamizwa* wakati wa mapambazuko."[b]

11 "Israeli alipokuwa mvulana, nilimpenda,[c]
Nikamwita mwanangu atoke Misri.[d]
2 Kadiri walivyowaita,*
Ndivyo walivyoenda mbali nao.[e]
Waliendelea kutoa dhabihu kwa sanamu za Baali[f]
Na kutoa dhabihu kwa sanamu za kuchongwa.[g]
3 Lakini mimi ndiye niliyewafundisha Waefraimu kutembea,[h] nikawabeba mikononi mwangu;[i]
Lakini hawakutambua kwamba niliwaponya.
4 Niliendelea kuwavuta kwa kamba za wanadamu,* kwa kamba za upendo;[j]
Nami nilikuwa kwao kama mtu anayeinua nira kutoka kwenye mataya yao,
Na kwa upole nikamletea kila mmoja wao chakula.
5 Hawatarudi katika nchi ya Misri, lakini watatawaliwa na Ashuru,[k]
Kwa sababu walikataa kunirudia.[l]
6 Na upanga utavuma dhidi ya majiji yao[m]

SURA YA 10
a 2Fa 17:6
b Yer 4:3, 4
c Isa 55:6; Amo 5:4
d Kum 32:2; Isa 45:8
e Met 22:8; Ho 8:7; Gal 6:7
f 2Fa 18:9, 10

Safu ya 2
a Amo 7:9
b 2Fa 18:9, 10

SURA YA 11
c Kum 7:8
d Kut 4:22; Mt 2:14, 15
e Isa 30:9-11
f Amu 2:13; Amu 3:7; 1Fa 16:30-32; 1Fa 18:19; 2Fa 17:13, 16; Ho 2:13
g 1Fa 12:32, 33; Ho 13:1, 2
h Kum 8:2
i Kum 1:31; Kum 33:27; Isa 46:3
j Isa 63:9
k 2Fa 17:3
l 2Fa 17:13, 14; Amo 4:6
m Law 26:31

10:10 *Yaani, watakapobeba adhabu yao kama nira. 10:11 *Au "kuwafunga nira."

10:15 *Tnn., "atanyamazishwa." 11:2 *Yaani, manabii na watu wengine waliotumwa kuwafundisha Waisraeli. 11:4 *Au "kamba za fadhili," kama zile zinazotumiwa na mzazi.

Na kuharibu makomeo yao
na kuwanyafua kwa sababu ya njama zao.[a]
7 Watu wangu wana mwelekeo wa kutokuwa waaminifu kwangu.[b]
Ingawa waliwaita wapande juu,* hakuna yeyote anayeinuka.
8 Enyi Waefraimu, kwa nini niwaache?[c]
Enyi Waisraeli, kwa nini niwatie mikononi mwa maadui wenu?
Kwa nini niwatendee kama Adma?
Kwa nini niwafanye kama Seboiimu?[d]
Moyo wangu umebadilika;
Na pia nimechochewa kuwahurumia.[e]
9 Sitamwaga hasira yangu inayowaka.
Sitawaangamiza tena Waefraimu,[f]
Kwa maana mimi ni Mungu, mimi si mwanadamu,
Mtakatifu aliye miongoni mwenu;
Nami sitawashambulia kwa hasira.
10 Watatembea wakimfuata Yehova, naye atanguruma kama simba;[g]
Atakapunguruma, wanawe watakuja wakitetemeka kutoka magharibi.[h]
11 Watatoka Misri wakitetemeka kama ndege,
Kama njiwa kutoka nchi ya Ashuru;[i]
Nami nitawapa makao katika nyumba zao,"* asema Yehova.[j]
12 "Waefraimu wamenizingira wakisema uwongo,
Na nyumba ya Israeli kwa udanganyifu.[a]
Lakini watu wa Yuda bado wanazunguka huku na huku* pamoja na Mungu,
Nao ni waaminifu kwangu mimi, niliye Mtakatifu Zaidi."[b]

12 "Waefraimu wanakula upepo.
Wanaukimbiza upepo wa mashariki siku nzima.
Wanazidisha uwongo na ukatili.
Wanafanya agano na Ashuru[c] na kupeleka mafuta Misri.[d]
2 Yehova ana kesi dhidi ya watu wa Yuda;[e]
Atawafanya wazao wa Yakobo wawajibike kulingana na njia zao,
Naye atawalipa kulingana na matendo yao.[f]
3 Wakiwa tumboni, Yakobo alimshika kisigino ndugu yake,[g]
Na kwa nguvu zake alishindana na Mungu.[h]
4 Aliendelea kushindana na malaika na kumshinda.
Alilia na kumsihi apate kibali chake."[i]
Alimkuta Yakobo kule Betheli, na huko akazungumza nasi,[j]
5 Yehova Mungu wa majeshi,[k]
Yehova ndilo jina lake la ukumbusho.*[l]
6 "Basi mrudieni Mungu wenu,[m]
Dumisheni upendo mshikamanifu na haki,[n]

SURA YA 11
a Isa 31:1
b Zb 78:57, 58; Yer 3:6
c Ho 6:4
d Mwa 10:19; Kum 29:22, 23
e Kum 32:36; Yer 31:20
f Yer 30:11
g Yoe 3:16
h Zek 8:7
i Isa 11:11, 12; Isa 60:8, 9; Zek 10:10
j Yer 23:6; Eze 28:25, 26; Eze 37:21; Amo 9:14

Safu ya 2
a Mik 6:12
b 2Fa 18:1, 6; 2Nya 29:1, 2; Ho 4:15

SURA YA 12
c 2Fa 15:19; Ho 8:9
d 2Fa 17:4
e 2Fa 17:19; Yer 2:35; Ho 4:1; Mik 6:2
f Isa 3:11
g Mwa 25:26
h Mwa 32:28
i Mwa 32:24-26
j Mwa 28:13, 19
k Mwa 28:16; Mwa 32:30
l Kut 3:15
m Isa 31:6; Ho 14:1; Yoe 2:12, 13
n Kum 16:20; Mik 6:8

11:7 *Yaani, kwenye ibada iliyokwezwa. 11:11 *Tnn., "nitafanya wakae katika nyumba zao."
11:12 *Au "wanatembea." 12:5 *Au "anakumbukwa kwa jina hilo."

Na sikuzote mumtumaini
Mungu wenu.
7 Lakini mfanyabiashara
ana mizani ya udanga-
nyifu mkononi mwake;
Anapenda kuwapunja
watu.[a]
8 Waefraimu husema, 'Kwa
kweli, tumetajirika;[b]
Tumepata utajiri.[c]
Na katika kazi zetu zote za
jasho, hawatapata kosa
au dhambi yoyote.'
9 Lakini mimi ni Yehova Mu-
ngu wenu kuanzia* mli-
pokuwa nchini Misri.[d]
Nitawafanya mkae tena ka-
tika mahema
Kama ilivyokuwa katika
siku za kipindi kilichoa-
mriwa.#
10 Niliongea na manabii,[e]
Nikazidisha maono yao,
Nami nikasimulia mifano
kupitia manabii.
11 Kule Gileadi watu wame-
tenda kwa udanganyifu*[f]
na uwongo.
Huko Gilgali wametoa dha-
bihu za ng'ombe dume,[g]
Na madhabahu zao ni
kama marundo ya mawe
katika mitaro iliyo sha-
mbani.[h]
12 Yakobo alikimbilia eneo*
la Aramu;#[i]
Israeli[j] alitumikia huko ili
apate mke,[k]
Na ili apate mke, alichu-
nga kondoo.[l]
13 Na kupitia nabii, Yehova
aliwapandisha Waisraeli
kutoka Misri,[m]
Na kupitia nabii, walili-
ndwa.[a]
14 Waefraimu wamemchuki-
za sana Mungu;[b]
Wataendelea kuwa na ha-
tia ya damu;
Bwana wao atawaadhibu
kwa sababu ya kumwai-
bisha."[c]

13 "Waefraimu walipoo-
ngea, watu walitete-
meka;
Walikuwa maarufu mio-
ngoni mwa Waisraeli.[d]
Lakini wakawa na hatia
kuhusiana na Baali,[e] nao
wakafa.
2 Sasa wanazidisha dhambi
yao
Na kutengeneza sanamu
za madini* kwa fedha
yao;[f]
Wanatengeneza sanamu
kwa ustadi, hizo zote ni
kazi za mafundi.
Wanasema hivi mbele ya
sanamu hizo: 'Watu wa-
naotoa dhabihu na wa-
busu ndama hawa.'[g]
3 Kwa hiyo watakuwa kama
ukungu wa asubuhi,
Kama umande unaotowe-
ka mapema,
Kama makapi yanayopepe-
rushwa na dhoruba ku-
toka kwenye uwanja wa
kupuria,
Na kama moshi unaotoka
katika bomba la moshi
paani.
4 Lakini mimi ni Yehova Mu-
ngu wenu kuanzia* mli-
pokuwa nchini Misri;[h]
Hamkumjua Mungu mwi-
ngine yeyote isipokuwa
mimi,

**12:9; 13:4** * Au "tangu." **12:9** # Au labda, "sherehe." **12:11** * Au "wametenda uchawi; mazingaombwe." **12:12** * Tnn., "shamba." # Au "Siria."

**13:2** * Tnn., "za kuyeyushwa."

SURA YA 12
a Amo 8:5, 6; Mik 2:1, 2
b Ufu 3:17
c Kum 8:17-19
d Kut 20:2; Ho 13:4
e 1Fa 17:1; 2Fa 17:13; Amo 7:14, 15
f Ho 6:8
g Ho 9:15; Amo 4:4
h 2Fa 17:9, 10; Ho 8:11; Ho 10:1
i Mwa 28:5; Kum 26:5
j Mwa 32:28
k Mwa 29:18
l Mwa 31:38
m Kut 12:50, 51; Zb 77:20

Safu ya 2
a Yos 24:17; 1Sa 12:8
b 2Fa 17:9-11; Eze 23:4, 5
c Kum 28:37

SURA YA 13
d Yos 17:17
e 2Fa 17:16; Ho 11:2
f Ho 2:8
g 1Fa 12:26, 28; 1Fa 19:18
h Kut 20:2; Ho 12:9

Na hakuna mwokozi mwingine yeyote ila mimi.[a]
5 Niliwajua mlipokuwa nyikani,[b] katika nchi yenye ukame.
6 Walitosheka na malisho yao,[c]
Walitosheka moyo wao ukawa na kiburi.
Na kwa hiyo wakanisahau.[d]
7 Nitakuwa kama mwanasimba kwao,[e]
Kama chui anayevizia njiani.
8 Nitawarukia kama dubu aliyepoteza watoto wake,
Nami nitavirarua vifua vyao.*
Na huko nitawanyafua kama simba;
Mnyama wa mwituni atawararua vipandevipande.
9 Atawaangamiza, enyi Waisraeli,
Kwa sababu mmenigeuka, mmemgeuka msaidizi wenu.
10 Yuko wapi sasa mfalme wenu ili awaokoe katika majiji yenu yote,[f]
Na watawala* wenu ambao mlisema kuwahusu,
'Tupe mfalme na wakuu'?[g]
11 Kwa hasira nikawapa mfalme,[h]
Nami nitamwondoa kwa ghadhabu.[i]
12 Kosa la Waefraimu limefungwa kabisa;*
Dhambi yao imewekwa akiba.
13 Watashikwa na uchungu wa kuzaa.
Lakini wao ni mtoto asiye na hekima;
Hatoki tumboni wakati wa kuzaliwa ufikapo.
14 Nitawakomboa kutoka katika nguvu za Kaburi;*
Nitawaokoa kutoka katika kifo.[a]
Ewe Kifo, yako wapi maumivu yako makali?#[b]
Ewe Kaburi, yako wapi maangamizi yako?[c]
Macho yangu yatazuiwa yasione huruma.
15 Hata wakisitawi kati ya matete,
Upepo wa mashariki utakuja, upepo wa Yehova,
Utakuja kutoka jangwani, kukausha kisima chao na chemchemi yao.
Huyo atapora hazina ya vitu vyao vyote vyenye thamani.[d]
16 Watu wa Samaria watahesabiwa kuwa na hatia,[e] kwa sababu wamemwasi Mungu wao.[f]
Watauawa kwa upanga,[g]
Watoto wao watapondwapondwa,
Na wanawake wao wenye mimba watapasuliwa tumbo."

14 "Enyi Waisraeli, mrudieni Yehova Mungu wenu,[h]
Kwa maana mmejikwaa kwa sababu ya kosa lenu.
2 Mrudieni Yehova kwa maneno haya,
Mwambieni, 'Tusamehe kosa letu[i] na ukubali yaliyo mema,

SURA YA 13
a Isa 43:11; Isa 45:21, 22
b Kum 2:7; Kum 32:9, 10
c Ne 9:25
d Kum 6:10-12; Kum 8:12-14; Kum 32:15, 18; Isa 17:10
e Ho 5:14
f 1Sa 8:19, 20
g 1Sa 8:4, 5
h 1Sa 8:7; 1Sa 12:13
i 1Sa 12:25; 2Fa 17:4; Yer 52:11

Safu ya 2
a Isa 25:8; Isa 26:19
b 1Ko 15:55
c Ufu 20:13, 14
d 2Fa 17:20
e 2Fa 17:18; Amo 3:9, 10
f Eze 20:21
g Isa 7:8

SURA YA 14
h 2Nya 30:6; Isa 55:6, 7; Ho 12:6; Yoe 2:12, 13
i Mik 7:18

13:8 *Tnn., "chumba cha moyo wao." 13:10 *Tnn., "waamuzi." 13:12 *Au "limehifadhiwa."
13:14 *Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012. #Au "iko wapi michomo yako?"

Nasi tutatoa sifa ya mi-
domo yetu[a] kama vile
ambavyo tungetoa ng'o-
mbe dume wachanga.*
3 Ashuru haitatuokoa.[b]
Hatutapanda farasi,[c]
Na hatutaziambia tena
kazi za mikono yetu,
"Ee Mungu wetu!"
Kwa sababu ni wewe una-
yemwonyesha yatima re-
hema.'[d]
4 Nitauponya ukosefu wao
wa uaminifu.[e]
Nitawapenda kwa hiari ya-
ngu mwenyewe,[f]
Kwa sababu hasira yangu
imegeuka na kuwaacha.[g]
5 Nitakuwa kama umande
kwa Waisraeli;
Watachanua kama yungi-
yungi
Nao wataipenyeza chini
mizizi yao kama miti ya
Lebanoni.
6 Vitawi vyao vitasambaa,
Fahari yao itakuwa kama
ya mzeituni,
Na manukato yao kama ya
Lebanoni.
7 Watakaa tena chini ya ki-
vuli chake.
Watapanda nafaka na ku-
tokeza matumba kama
mzabibu.[a]
Umaarufu* wao utakuwa
kama wa divai ya Leba-
noni.
8 Waefraimu watasema,
'Tunahitaji tena sanamu
za nini?'[b]
Nitawajibu na kuwalinda.[c]
Nitakuwa kama mberoshi
unaositawi.
Mtapata matunda yenu ku-
toka kwangu."
9 Ni nani aliye na hekima?
Na aelewe mambo haya.
Ni nani aliye na busara? Na
ayajue mambo hayo.
Kwa maana njia za Yehova
zimenyooka,[d]
Na waadilifu watatembea
katika njia hizo;
Lakini watenda dhambi
watajikwaa humo.

SURA YA 14
a Ebr 13:15
b Ho 5:13
c Isa 31:1
d Kum 10:17, 18
e Zb 103:3; Isa 57:18
f Sef 3:17
g Isa 12:1

Safu ya 2
a Zek 8:12
b Ho 14:3
c Yer 31:18
d Kum 32:4

14:2 *Tnn., "nasi tutakutolea ng'ombe dume wachanga wa midomo yetu."

14:7 *Tnn., "Ukumbusho."

# YOELI

## YALIYOMO

1 Neno la Yehova lililomjia Yoeli* mwana wa Pethueli:
2 "Sikilizeni jambo hili, enyi wazee,
Sikilizeni kwa makini, enyi wakaaji wote wa nchi.*
Je, jambo kama hili limewahi kutokea katika siku zenu
Au katika siku za mababu zenu?[a]
3 Wasimulieni wana wenu jambo hilo,
Na acheni wana wenu wawasimulie wana wao kulihusu,
Na wana wao wasimulie kizazi kitakachofuata.
4 Kilichoachwa na nzige wanaokula sana, kimeliwa na nzige wanaoruka katika makundi;[b]
Na kilichoachwa na nzige wanaoruka katika makundi, kimeliwa na tunutu;
Na kilichoachwa na tunutu, kimeliwa na parare* wanaokula sana.[c]
5 Enyi walevi,[d] amkeni mlie!
Pigeni mayowe, ninyi nyote mnaokunywa divai,
Kwa sababu divai tamu imeondolewa vinywani mwenu.[e]
6 Kwa maana taifa limeivamia nchi yangu, lenye nguvu na lisilo na idadi.[f]
Meno yake ni meno ya simba,[g] na mataya yake ni ya simba.
7 Limeharibu mzabibu wangu na kuacha mtini wangu ukiwa kisiki,
Limebambua magamba yote na kuyatupa pembeni,
Na kuacha matawi yake yakiwa meupe.
8 Ombolezeni kwa sauti kama bikira* aliyevaa nguo za magunia
Anayeomboleza kwa ajili ya bwana harusi# wa ujana wake.
9 Toleo la nafaka[a] na toleo la kinywaji[b] hayapo tena kwenye nyumba ya Yehova;
Makuhani, wahudumu wa Yehova, wanaomboleza.
10 Mashamba yameharibiwa, ardhi inaomboleza;[c]
Kwa kuwa nafaka imeharibiwa, divai mpya imekauka, mafuta yametoweka.[d]
11 Wakulima wamefadhaika, watunzaji wa mizabibu wanapiga mayowe,
Kwa sababu ya ngano na shayiri;
Kwa maana mavuno ya shambani yameharibika.
12 Mzabibu umekauka,
Mtini umenyauka.
Mkomamanga, mtende, na mtofaa,
Miti yote shambani imekauka;[e]
Kwa maana badala ya kuwa na shangwe, watu wameshikwa na aibu.
13 Vaeni* nguo za magunia na kuomboleza,# enyi makuhani;
Pigeni mayowe, enyi wahudumu wa madhabahu.[f]
Ingieni na kulala hekaluni usiku kucha mkiwa mmevaa nguo za magu-

SURA YA 1
a Yoe 2:2
b Kut 10:14, 15
c Yoe 2:25
d Isa 28:1; Amo 6:6
e Kum 28:39
f Yoe 2:2
g Ufu 9:7, 8

Safu ya 2
a Law 2:1
b Kut 29:40
c Law 26:20
d Kum 28:39, 40
e Law 26:20
f Kut 30:19, 20

1:1 *Maana yake "Yehova Ni Mungu."
1:2 *Au "dunia." 1:4 *Au "panzi."
1:8 *Au "mwanamwali." #Au "mume."
1:13 *Tnn., "Jifungeni." #Tnn., "kujipiga vifua."

nia, enyi wahudumu wa
Mungu wangu;
Kwa maana matoleo ya nafaka[a] na matoleo ya vinywaji[b] hayaletwi tena katika nyumba ya Mungu wenu.
14 Tangazeni watu wafunge;* waiteni watu kwenye kusanyiko takatifu.[c]
Wakusanyeni wazee, pamoja na wakaaji wote wa nchi,
Kwenye nyumba ya Yehova Mungu wenu,[d] nanyi mlilieni Yehova awasaidie.
15 Ole kwa sababu ya ile siku!
Kwa maana siku ya Yehova iko karibu,[e]
Nayo itakuja kama maangamizi kutoka kwa Mweza-Yote!
16 Je, chakula hakijaondolewa mbele ya macho yetu wenyewe,
Na shangwe na furaha kutoka katika nyumba ya Mungu wetu?
17 Mbegu* zimenyauka chini ya sepetu zao.
Maghala yamebaki ukiwa.
Maghala ya nafaka yamebomolewa, kwa maana nafaka imekauka.
18 Hata mifugo inalia kwa uchungu!
Makundi ya ng'ombe yanatangatanga huku na huku, kwa maana hayana malisho!
Na hata makundi ya kondoo yamepata adhabu.
19 Nitakuita wewe, Ee Yehova;[f]
Kwa maana moto umeteketeza kabisa malisho nyikani,
Na mwali wa moto umeteketeza miti yote shambani.
20 Hata wanyama wa mwituni wanasubiri kwa hamu uwasaidie,
Kwa sababu vijito vya maji vimekauka
Na moto umeteketeza kabisa malisho nyikani."

2 "Pigeni pembe Sayuni![a]
Pigeni kelele za vita katika mlima wangu mtakatifu.
Wakaaji wote wa nchi* na watetemeke,
Kwa maana siku ya Yehova inakuja![b] Iko karibu!
2 Ni siku ya giza na utusitusi,[c]
Siku ya mawingu na utusitusi mzito,[d]
Giza hilo litaenea kama nuru ya mapambazuko juu ya milima.
Kuna taifa lenye watu wengi na lenye nguvu;[e]
Halijawahi kamwe kuwepo taifa kama hilo,
Na halitakuwepo tena kamwe taifa lingine kama hilo
Katika miaka yote ya vizazi vyote.
3 Moto unateketeza kila kitu kilicho mbele yake,
Na vitu vilivyo nyuma yake vinateketezwa na mwali wa moto.[f]
Kabla halijapita nchi huwa kama bustani ya Edeni,[g]
Lakini baada ya kupita nchi inabaki nyika iliyo ukiwa,

1:14 *Tnn., "Takaseni mfungo." 1:17 *Au labda, "Tini zilizokaushwa."

2:1 *Au "dunia."

SURA YA 1
a Law 2:1
b Kut 29:40
c Yoe 2:15
d 2Nya 20:3, 13
e Yoe 2:1; Sef 1:7, 14; Sef 2:2; 2Pe 3:10; Ufu 6:16, 17
f Mik 7:7; Hab 3:18

Safu ya 2

SURA YA 2
a Eze 33:2, 3; Amo 3:6
b Sef 1:14, 16; Mal 4:1
c Amo 5:18, 20
d Sef 1:15
e Yoe 1:6
f Yoe 1:19
g Mwa 2:8

Na hakuna chochote kinachoweza kuponyoka.
4 Linafanana na farasi,
Nao hukimbia kama farasi wa vita.[a]
5 Wanaporuka juu ya vilele vya milima, sauti yao ni kama ya magari ya vita,[b]
Kama sauti ya moto mkali unaoteketeza majani makavu.
Wao ni kama taifa lenye nguvu lililojipanga kivita.[c]
6 Kwa sababu yao, mataifa yatakuwa na maumivu makali.
Kila uso utageuka na kuwa mwekundu kwa sababu yao.
7 Wanashambulia kama mashujaa,
Wanapanda ukuta kama wanajeshi,
Kila mmoja wao anaendelea kufuata mwendo wake mwenyewe,
Nao hawatoki katika njia zao.
8 Hawasukumani;
Kila mtu hupiga mwendo kwenye njia yake.
Baadhi yao wakiuawa kwa silaha,
Wengine hawavunji safu zao.
9 Wanaingia haraka jijini, nao hukimbia ukutani.
Hupanda juu ya nyumba, na kuingia kama mwizi madirishani.
10 Nchi inatetemeka mbele yao na mbingu kutikisika.
Jua na mwezi vimekuwa na giza,[d]
Na nyota zimepoteza mwangaza wake.
11 Yehova atapaza sauti mbele ya jeshi lake,[a] kwa maana jeshi lake ni kubwa sana.[b]
Kwa maana anayetekeleza neno Lake ni mwenye nguvu;
Kwa maana siku ya Yehova ni kuu na inaogopesha sana.[c]
Ni nani anayeweza kuistahimili?"[d]
12 "Hata sasa," asema Yehova, "rudini kwangu kwa mioyo yenu yote,[e]
Kwa kufunga[f] na kulia na kuomboleza.
13 Iraruenі mioyo yenu,[g] wala si mavazi yenu,[h]
Nanyi mrudi kwa Yehova Mungu wenu,
Kwa maana ni mwenye huruma* na rehema, si mwepesi wa hasira,[i] naye ana upendo mwingi mshikamanifu,[j]
Naye atafikiria upya# msiba aliokusudia kuleta.
14 Ni nani ajuaye ikiwa hatabadili nia na kuufikiria upya*[k]
Na kuwaachia baraka,
Ili mweze kumtolea Yehova Mungu wenu toleo la nafaka na toleo la kinywaji?
15 Pigeni pembe Sayuni!
Tangazeni watu wafunge;* waiteni watu kwenye kusanyiko takatifu.[l]
16 Wakusanyeni watu; litakaseni kutaniko.[m]
Wakusanyeni wanaume wazee;* wakusanyeni

**SURA YA 2**
a Ufu 9:7
b Ufu 9:9
c Met 30:27
d Yoe 2:31, Mt 24:29, Lu 21:25, Ufu 9:2

**Safu ya 2**
a Yoe 2:25
b Yoe 2:2
c Yer 30:7, Amo 5:18, Sef 1:15
d Ufu 6:16, 17
e Yer 4:1, Ho 12:6, Ho 14:1, 2
f 1Sa 7:6, 2Nya 20:3
g 2Fa 22:18, 19, Zb 51:17, Isa 57:15
h 2Sa 1:11, 12
i Isa 48:9
j Kut 34:6, Hes 14:18, Ne 9:17, Zb 106:44, 45, Mik 7:18, 19
k 2Nya 30:8, 9, Yer 18:7, 8, Sef 2:2, 3
l Yoe 1:14
m Kut 19:10

**2:13** *Au "neema." #Au "ataghairi kuhusu." **2:14** *Au "kughairi." **2:15** *Tnn., "Takaseni mfungo." **2:16** *Au "wazee."

watoto wadogo na pia
watoto wanaonyonya.[a]
Bwana harusi na atoke katika chumba chake cha ndani, na bibi harusi atoke katika chumba chake cha bibi harusi.
17 Kati ya ukumbi na madhabahu[b]
Acheni makuhani, wahudumu wa Yehova, walie na kusema:
'Ee Yehova, wahurumie watu wako;
Usifanye urithi wako uwe kitu cha kudharauliwa,
Kwa kuacha mataifa yawatawale.
Kwa nini mataifa yaseme: "Yuko wapi Mungu wao?"'[c]
18 Kwa hiyo Yehova atakuwa na bidii kwa ajili ya nchi yake
Na kuwahurumia watu wake.[d]
19 Yehova atawajibu hivi watu wake:
'Tazama, ninawaletea nafaka na divai mpya na mafuta,
Nanyi mtatosheka kabisa;[e]
Sitafanya tena mshutumiwe miongoni mwa mataifa.[f]
20 Nitamfukuza mbali nanyi mkaaji wa kaskazini;
Nitamtawanya katika nchi kavu iliyo ukiwa,
Walinzi wake wa mbele kuelekea bahari ya mashariki*
Na walinzi wake wa nyuma kuelekea bahari ya magharibi.#
Na harufu yake mbaya itapanda juu,
Na uvundo wake utaendelea kupanda juu;[a]
Kwa maana Atafanya mambo makuu.'
21 Usiogope, Ee nchi.
Uwe na shangwe na furaha, kwa maana Yehova atafanya mambo makuu.
22 Msiogope, enyi wanyama wa mwituni,
Kwa maana malisho ya nyikani yatakuwa kijani kibichi,[b]
Na miti itazaa matunda;[c]
Mitini na mizabibu itazaa kwa wingi.*[d]
23 Enyi wana wa Sayuni, iweni na shangwe na kumshangilia Yehova Mungu wenu;[e]
Kwa maana atawapa kiasi kinachofaa cha mvua ya vuli,
Naye atawaletea mvua kubwa,
Mvua ya vuli na mvua ya masika, kama ilivyokuwa awali.[f]
24 Viwanja vya kupuria vitajaa nafaka safi,
Na mashinikizo yatafurika divai mpya na mafuta.[g]
25 Nami nitafidia miaka ambayo
Mazao yenu yaliliwa na nzige wanaoruka katika makundi, tunutu, parare wanaokula sana, na nzige* wanaokula sana,
Jeshi langu kubwa ambalo nililituma miongoni mwenu.[h]

2:20 *Yaani, Bahari ya Chumvi. #Yaani, Bahari ya Mediterania.

2:22 *Tnn., "kikamili." 2:25 *Au "panzi."

SURA YA 2
a Kum 31:12; 2Nya 20:3, 13
b 2Nya 8:12
c Kum 32:26, 27; Zb 79:9, 10; Mik 7:10
d Kum 32:36; Isa 60:10; Omb 3:22; Ho 11:8
e Isa 62:8, 9; Amo 9:13; Mal 3:10
f Eze 34:29; Eze 36:15

Safu ya 2
a Isa 34:2, 3
b Isa 30:23; Isa 51:3
c Eze 34:27
d Amo 9:14; Zek 8:12
e Isa 12:6; Zek 10:7
f Law 26:4; Kum 11:14
g Law 26:10; Amo 9:13; Mal 3:10
h Yoe 1:4

**26** Kwa hakika mtakula na kutosheka,[a]
Nanyi mtalisifu jina la Yehova Mungu wenu,[b]
Ambaye ametenda mambo yenye kustaajabisha kwa niaba yenu;
Watu wangu hawataaibishwa tena kamwe.[c]
**27** Nanyi mtalazimika kujua kwamba nimo miongoni mwa Waisraeli[d]
Na kwamba mimi ni Yehova Mungu wenu[e]—hakuna mwingine!
Watu wangu hawataaibishwa tena kamwe.
**28** Kisha nitaimimina roho yangu[f] juu ya kila aina ya mwili,
Na wana wenu na mabinti wenu watatoa unabii,
Na wanaume wenu wazee wataota ndoto,
Na wanaume wenu vijana wataona maono.[g]
**29** Na hata juu ya watumwa wangu wa kiume na watumwa wa kike
Nitaimimina roho yangu siku hizo.
**30** Nami nitafanya mambo ya ajabu* mbinguni na duniani,
Damu na moto na nguzo za moshi.[h]
**31** Jua litatiwa giza na mwezi utatiwa damu[i]
Kabla ya kuja kwa ile siku ya Yehova iliyo kuu na yenye kuogopesha.[j]
**32** Na kila mtu anayeliitia jina la Yehova atakolewa;[k]
Kwa maana kwenye Mlima Sayuni na katika Yerusalemu kutakuwa na wale wanaosalimika,[a] kama Yehova alivyosema,
Waokokaji wanaoitwa na Yehova."

**3** "Kwa maana tazama! katika siku hizo na wakati huo,
Nitakapowarudisha mateka wa Yuda na Yerusalemu,[b]
**2** Nitakusanya pia mataifa yote
Na kuyaleta chini kwenye Bonde la* Yehoshafati.#
Na humo nitawahukumu[c]
Kwa ajili ya watu wangu na urithi wangu Israeli,
Kwa maana waliwatawanya miongoni mwa mataifa,
Nao waligawana nchi yangu miongoni mwao.[d]
**3** Nao waligawana watu wangu kwa kura;[e]
Walimuuza mvulana ili wamlipe kahaba
Na kumuuza msichana ili wanunue divai wanywe.
**4** Pia, kwa nini mnanitendea hivi,
Enyi watu wa Tiro na Sidoni na maeneo yote ya Ufilisti?
Je, mnanilipiza kisasi kwa sababu ya jambo fulani?
Ikiwa mnanilipiza kisasi,
Nitawalipiza kisasi haraka, naam, upesi.*[f]

SURA YA 2
a Law 26:5
b Kum 26:10, 11
c Sef 3:11
d Zb 46:5
e Law 26:11, 12; Eze 37:26, 27
f Isa 32:15; Isa 44:3; Eze 39:29
g Mdo 2:16-18
h Mdo 2:19, 20
i Mt 24:29; Mk 13:24, 25; Lu 21:25; Ufu 6:12
j Sef 1:14, 15; Mal 4:5
k Mdo 2:21; Ro 10:13

Safu ya 2
a Oba 17

SURA YA 3
b Kum 30:3; Yer 30:3; Eze 39:28; Amo 9:14; Sef 3:20
c Eze 38:22; Yoe 3:12; Sef 3:8; Zek 14:3; Ufu 16:14, 16
d Eze 35:10, 11; Sef 2:8, 9
e Oba 11
f Isa 23:12; Yer 47:4; Eze 25:15-17; Amo 1:9, 10; Zek 9:1, 2

---
**2:30** * Au "miujiza."

**3:2** * Au "Nchi Tambarare ya Chini ya." # Maana yake "Yehova Ni Mwamuzi."
**3:4** * Tnn., "Nitaleta kisasi haraka, upesi juu ya vichwa vyenu."

5 Kwa sababu mmechukua
fedha na dhahabu
yangu,[a]
Nanyi mmepeleka hazina
zangu bora kabisa kwe-
nye mahekalu yenu;
6 Na watu wa Yuda na Yeru-
salemu mmewauza kwa
Wagiriki,[b]
Mkawaondoa na kuwapele-
ka mbali na eneo lao;
7 Tazameni, nitawachochea
watoke mahali mlipo-
wauza,[c]
Nami nitawalipiza kisasi.*
8 Nitawauza wana wenu na
mabinti wenu kwa watu
wa Yuda,[d]
Nao watawauza kwa
wanaume wa Sheba,
kwa taifa lililo mbali
sana;
Kwa maana Yehova mwe-
nyewe amesema hilo.
9 Tangazeni hili miongoni
mwa mataifa:[e]
'Jitayarisheni kwa ajili ya*
vita! Wachocheeni wa-
naume hodari!
Wanajeshi wote na wakari-
bie, acheni wapige mwe-
ndo![f]
10 Yafueni majembe yenu
yawe mapanga na miu-
ndu yenu iwe mikuki.
Aliye dhaifu na aseme:
"Nina nguvu."
11 Njooni msaidie, enyi ma-
taifa yote jirani, kusanyi-
keni pamoja!'"[g]
Ee Yehova, wateremshe
mahali hapo wenye ngu-
vu* wako.

3:7 *Tnn., "Nitaleta kisasi juu ya vichwa vyenu." 3:9 *Tnn., "Takaseni." 3:11 *Au "mashujaa."

SURA YA 3
a 2Nya 21:16, 17
b Kum 28:32
Eze 27:8, 13
c Isa 11:11, 12
Isa 43:5, 6
Isa 49:12
Yer 23:7, 8
Eze 34:12
d Oba 19, 20
e Isa 34:1, 2
f Eze 38:7
g Eze 38:9
Sef 3:8
Ufu 16:14

Safu ya 2
a Zb 76:8, 9
Yoe 3:2
b Isa 63:3
Ufu 14:18-20
c Isa 34:2
Sef 1:14
d Zb 50:15
e Zek 8:3
f Isa 4:3
g Isa 60:18
Nah 1:15
Zek 14:21
h Amo 9:13
Zek 9:17

12 "Mataifa na yachochewe
na kuja kwenye Bonde
la* Yehoshafati;
Kwa maana nitaketi huko
ili kuyahukumu mataifa
yote jirani.[a]
13 Tieni mundu, kwa maana
mavuno yamekomaa.
Teremkeni na kuyakanya-
ga, kwa maana shinikizo
la divai limejaa.[b]
Mitungi inafurika, kwa
sababu uovu wao ni
mwingi.
14 Umati, umati umo katika
bonde la* uamuzi,
Kwa maana siku ya Yehova
iko karibu katika bonde
la* uamuzi.[c]
15 Jua na mwezi vitakuwa
giza,
Na nyota zitapoteza mwa-
ngaza wake.
16 Na Yehova atanguruma
kutoka Sayuni,
Atapaza sauti yake kutoka
Yerusalemu.
Na mbingu na dunia zitati-
kisika;
Lakini Yehova atakuwa ki-
mbilio kwa watu wake,[d]
Ngome kwa watu wa
Israeli.
17 Nanyi mtalazimika kujua
kwamba mimi ni Yehova
Mungu wenu, ninayekaa
Sayuni, mlima wangu
mtakatifu.[e]
Yerusalemu litakuwa ma-
hali patakatifu,[f]
Na wageni hawatapita tena
humo.[g]
18 Siku hiyo milima itado-
ndosha divai tamu,[h]
Vilima vitatiririka maziwa,

3:12 *Au "Nchi Tambarare ya Chini ya." 3:14 *Au "nchi tambarare ya chini ya."

Na vijito vyote vya Yuda
vitatiririka maji.
Kutoka katika nyumba ya
Yehova kijito kitatiri-
rika,[a]
Nacho kitanywesha Bonde
la* Miti ya Mishita.
19 Lakini Misri itakuwa
ukiwa,[b]
Na Edomu itakuwa nyika
iliyo ukiwa,[c]
Kwa sababu ya ukatili
waliowatendea watu wa
Yuda,[a]
Katika nchi yao
walimwaga damu
isiyo na hatia.[b]
20 Lakini Yuda itakaliwa
daima,
Na Yerusalemu kizazi baa-
da ya kizazi.[c]
21 Damu yao niliyoiona kuwa
na hatia nitaiona kuwa
isiyo na hatia;[d]
Na Yehova atakaa
Sayuni."[e]

3:18 * Au "Nchi Tambarare ya Chini ya."

SURA YA 3
a Eze 47:1 Ufu 22:1
b Isa 19:1
c Yer 49:17

Safu ya 2
a Eze 25:12, 13
b Amo 1:11 Oba 10
c Zb 48:8 Isa 33:20 Isa 60:15 Amo 9:15
d Isa 4:4 Eze 36:25 Mik 7:18, 19
e Isa 24:23 Mik 4:7

# AMOSI

## YALIYOMO

1 Maneno ya Amosi,* aliye-
kuwa mmoja wa wafugaji
wa kondoo kutoka Tekoa,[a] ali-
yapokea katika maono kuhusu
Israeli katika siku za utawala
wa Mfalme Uzia[b] wa Yuda na
katika siku za utawala wa Ye-
roboamu[c] mwana wa Yoashi,[d]
mfalme wa Israeli, miaka mi-
wili kabla ya tetemeko la
ardhi.[e] 2 Alisema:

"Yehova atanguruma kuto-
ka Sayuni,
Naye atapaza sauti yake
kutoka Yerusalemu.
Malisho ya wachungaji
yataomboleza,
Na kilele cha Karmeli kita-
kauka."[f]

3 "Yehova anasema hivi:
'"Kwa sababu ya maasi ma-
tatu* ya Damasko, na
hata manne, sitabadili
uamuzi wangu,
Kwa sababu walipura Gi-
leadi kwa vifaa vya chu-
ma vya kupuria.[g]
4 Kwa hiyo nitaishushia
moto nyumba ya Ha-
zaeli,[h]
Nao utateketeza kabisa
minara ya Ben-hadadi
yenye ngome.[i]
5 Nitavunja makomeo ya
Damasko;[j]
Nitawaangamiza wakaaji
wa Bikath-aveni
Na yule anayetawala*
Beth-edeni;
Na watu wa Siria watape-
lekwa uhamishoni kule
Kiri,"[k] asema Yehova.'
6 Yehova anasema hivi:
'"Kwa sababu ya maasi ma-
tatu ya Gaza,[l] na hata
manne, sitabadili uamu-
zi wangu,
Kwa sababu walichukua
kundi lote la mateka[a] na
kuwatia mikononi mwa
Edomu.
7 Basi nitaushushia moto
ukuta wa Gaza,[b]
Nao utateketeza kabisa mi-
nara yake yenye ngome.
8 Nitawaangamiza wakaaji
wa Ashdodi,[c]
Na mtawala* wa Ashke-
loni;[d]
Nitaugeuza mkono wangu
dhidi ya Ekroni,[e]
Na Wafilisti wanaobaki wa-
taangamia,"[f] asema Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Ye-
hova.'
9 Yehova anasema hivi:
'Kwa sababu ya maasi ma-
tatu ya Tiro,[g] na hata
manne, sitabadili uamu-
zi wangu,
Kwa sababu walilitia miko-
noni mwa Edomu kundi
lote la watu waliohami-
shwa,
Na kwa sababu hawakuku-
mbuka agano la ndugu.[h]
10 Basi nitaushushia moto
ukuta wa Tiro,
Nao utateketeza kabisa mi-
nara yake yenye ngome.'[i]
11 Yehova anasema hivi:
'Kwa sababu ya maasi ma-
tatu ya Edomu,[j] na hata
manne, sitabadili uamu-
zi wangu,
Kwa sababu alimfuatia
kwa upanga ndugu yake
mwenyewe,[k]
Na kwa sababu alikataa
kuonyesha rehema;
Katika hasira yake anae-
ndelea kuwararuararua
bila huruma,

---

**1:1** *Maana yake "Kuwa Mzigo" au "Kubeba Mzigo." **1:3** *Au "matendo matatu ya uhalifu." **1:5, 8** *Tnn., "yule anayeshika fimbo ya ufalme."

**SURA YA 1**
a 2Nya 11:5, 6
b 2Nya 26:1, 3, 4; Isa 1:1
c 2Fa 14:23, 24; Ho 1:1; Amo 7:10
d 2Fa 13:10, 11
e Zek 14:5
f Isa 33:9; Nah 1:4
g 2Fa 8:12; 2Fa 10:32, 33; 2Fa 13:7
h 1Fa 19:15
i Yer 49:27
j Isa 7:8; Isa 8:4; Isa 17:1
k 2Fa 16:9
l Eze 25:15

**Safu ya 2**
a 2Nya 21:16, 17; 2Nya 28:18; Yoe 3:4, 6
b Yer 25:17, 20; Yer 47:1; Zek 9:5
c Isa 20:1
d Yer 47:5
e Sef 2:4
f Isa 14:29; Yer 47:4; Eze 25:16, 17; Sef 2:5; Zek 9:6
g Eze 26:2
h Yoe 3:4, 6
i Eze 26:12
j Yoe 3:19
k Eze 25:12

Na bado anaendelea kuwa-
kasirikia vikali.[a]
12 Basi nitaishushia moto
Temani,[b]
Nao utateketeza kabisa
minara ya Bosra yenye
ngome.’[c]
13 Yehova anasema hivi:
‘“Kwa sababu ya maasi ma-
tatu ya Waamoni,[d] na
hata manne, sitabadili
uamuzi wangu,
Kwa sababu waliwapasua
tumbo wanawake wenye
mimba wa Gileadi ili
wapanue eneo lao
wenyewe.[e]
14 Basi nitaushushia moto
ukuta wa Raba,[f]
Nao utateketeza kabisa
ngome zake zenye
minara,
Kwa kelele za vita katika
siku ya mapigano,
Kwa tufani katika siku ya
kimbunga.
15 Na mfalme wao atapele-
kwa uhamishoni pamoja
na wakuu wake,”[g] asema
Yehova.’

2 “Yehova anasema hivi:
‘“Kwa sababu ya maasi
matatu* ya Moabu,[h] na
hata manne, sitabadili
uamuzi wangu,
Kwa sababu aliiteketeza
mifupa ya mfalme wa
Edomu kwa ajili ya
chokaa.
2 Kwa hiyo nitaishushia
moto Moabu,
Nao utateketeza kabisa mi-
nara ya Keriothi yenye
ngome;[i]
Moabu itakufa katika
ghasia,
Kwa kelele za vita, kwa
mlio wa pembe.[j]
3 Nitamwondoa mtawala*
miongoni mwake
Na kuwaua wakuu wake
wote pamoja naye,”[a] ase-
ma Yehova.’
4 Yehova anasema hivi:
‘Kwa sababu ya maasi ma-
tatu ya Yuda,[b] na hata
manne, sitabadili uamu-
zi wangu,
Kwa sababu walikataa she-
ria* ya Yehova,
Na kwa sababu hawaku-
fuata masharti yake;[c]
Lakini uwongo uleule
ambao mababu zao wali-
fuata umewapotosha.[d]
5 Kwa hiyo nitaishushia
moto Yuda,
Nao utateketeza kabisa mi-
nara ya Yerusalemu ye-
nye ngome.’[e]
6 Yehova anasema hivi:
‘Kwa sababu ya maasi ma-
tatu ya Israeli,[f] na hata
manne, sitabadili uamu-
zi wangu,
Kwa sababu wanamuuza
mwadilifu ili wapate
fedha,
Na maskini kwa jozi ya
viatu.[g]
7 Wanavikanyaga-kanyaga
vichwa vya watu wa hali
ya chini katika mavumbi
ya dunia,[h]
Nao wanaziba njia ya
wapole.[i]
Mtu na baba yake wanalala
na msichana yuleyule,
Na hivyo kulichafua jina
langu takatifu.
8 Wanajinyoosha kando ya
kila madhabahu[j] juu ya
nguo walizochukua kwa
nguvu kutoka kwa ma-

2:1 * Au “matendo matatu ya uhalifu.”

2:3 * Tnn., “mwamuzi.” 2:4 * Au “mafu-
ndisho.”

SURA YA 1
a 2Nya 28:17
Oba 10
b Mwa 36:10, 11
Oba 9
c Isa 34:5, 6
Yer 49:13
d Eze 25:3
Sef 2:8
e Amu 11:12, 13
Yer 49:1
f Yer 49:2
Eze 25:5
g Yer 27:2, 3
Yer 49:3

SURA YA 2
h Yer 48:29, 30
Eze 25:8, 9
Sef 2:8
i Yer 48:21, 24
j Isa 15:1

Safu ya 2
a Isa 16:14
Yer 48:7
b 2Fa 17:19
Yer 2:13
c Law 26:14-16
2Nya 36:14
d Yer 9:14
e 1Sa 12:15
1Nya 28:9
2Nya 36:17, 19
Yer 17:27
Yer 37:8
Yer 52:12-14
Ho 8:14
f Kum 28:45
2Fa 17:6, 7
Eze 23:4, 5
Ho 4:1, 2
g Amo 5:11
Amo 8:4-6
h Amo 4:1
i Isa 10:1, 2
Amo 5:12
j Ho 8:11
Ho 10:1

skini kama dhamana ya
mkopo;*[a]
Na divai wanayokunywa
katika nyumba ya# miungu yao waliipata kutoka kwa wale waliowatoza faini.'
9 'Lakini ni mimi niliyemwangamiza Mwamori mbele yao,[b]
Aliyekuwa mrefu kama mierezi na mwenye nguvu kama mialoni;
Niliyaharibu matunda yake juu na mizizi yake chini.[c]
10 Nilikupandisha kutoka nchini Misri,[d]
Nami nikakufanya utembee kupitia nyikani kwa miaka 40,[e]
Ili umiliki nchi ya Mwamori.
11 Niliwainua baadhi ya wana wako kuwa manabii[f]
Na baadhi ya vijana wako wa kiume kuwa Wanadhiri.[g]
Je, sivyo ilivyo, enyi watu wa Israeli?' asema Yehova.
12 'Lakini uliendelea kuwapa Wanadhiri divai wanywe,[h]
Nawe ukawaamuru hivi manabii: "Hampaswi kutoa unabii."[i]
13 Basi nitakupondaponda mahali pako,
Kama vile ambavyo gari la kukokotwa lililojazwa miganda ya nafaka iliyotoka kuvunwa linavyopondaponda kilicho njiani.
14 Mwenye mbio hatakuwa na mahali pa kukimbilia,[j]
Mwenye nguvu hatabaki na nguvu zake,
Na hakuna shujaa atakayeokoa uhai wake.*
15 Mwanamume anayeshika upinde hatasimama,
Mtu anayekimbia kwa kasi# hataponyoka,
Na mpanda farasi hataokoa uhai wake.*
16 Hata mashujaa wenye ujasiri* zaidi
Watakimbia uchi siku hiyo,'[a] asema Yehova."

3 "Sikieni neno hili ambalo Yehova amesema kuwahusu ninyi, enyi watu wa Israeli, kuhusu familia nzima niliyoipandisha kutoka nchini Misri:
2 'Ni ninyi peke yenu niliowajua kati ya familia zote duniani.[b]
Ndiyo sababu nitawafanya muwajibike* kwa sababu ya makosa yenu yote.[c]
3 Je, watu wawili watatembea pamoja ikiwa hawajakubaliana kukutana?*
4 Je, simba atanguruma mwituni ikiwa hana mawindo?
Je, mwanasimba* atanguruma pangoni mwake ikiwa hajakamata chochote?
5 Je, ndege ataanguka kwenye mtego ardhini ikiwa hakuna mtego wa kumnasa?*

SURA YA 2
a Kut 22:26; Kum 24:12
b Hes 21:23-25; Yos 24:8; Zb 135:10, 11
c Kum 2:31-33
d Kut 12:51
e Hes 14:34; Kum 2:7
f 1Sa 3:20; 1Fa 17:1; 1Fa 19:19
g Hes 6:2; Amu 13:5
h Hes 6:3, 4
i Isa 30:10, 11; Amo 7:12, 13
j Amo 9:1

Safu ya 2
a Kum 28:25

SURA YA 3
b Kut 19:5; Kum 7:6; Zb 147:19, 20
c Da 9:11, 12; Ho 12:2; Amo 4:12

2:8 * Au "rehani." # Au "hekalu la."

2:14, 15 * Au "nafsi yake." 2:15 # Tnn., "mwenye miguu myepesi." 2:16 * Au "wenye moyo mkuu." 3:2 * Au "nitawaadhibu." 3:3 * Au "hawajakutana kama walivyokubaliana." 3:4 * Au "mwanasimba mwenye manyoya marefu shingoni." 3:5 * Au labda, "ikiwa hauna chambo?"

Je, mtego hufyatuka
ardhini ikiwa hauja-
nasa chochote?
6 Pembe ikipigwa jijini, je,
watu hawatetemeki?
Msiba ukitokea jijini, je, si
Yehova aliyetenda?
7 Kwa maana Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova ha-
tafanya jambo lolote
Kabla hajawafunulia watu-
mishi wake manabii siri
yake.[a]
8 Simba amenguruma![b] Ni
nani ambaye hataogopa?
Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova amesema! Ni
nani ambaye hatatoa
unabii?'[c]
9 'Tangazeni jambo hilo
kwenye minara ya
Ashdodi yenye ngome
Na kwenye minara yenye
ngome katika nchi ya
Misri.
Semeni: "Kusanyikeni pa-
moja dhidi ya milima ya
Samaria;[d]
Tazameni machafuko yali-
yo ndani yake
Na ulaghai ulio ndani
yake.[e]
10 Kwa maana hawajui kufa-
nya yaliyo sawa," asema
Yehova,
"Wale wanaojikusanyia
ukatili na maangamizi
katika minara yao yenye
ngome."'
11 Kwa hiyo Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova anase-
ma hivi:
'Adui ataizingira nchi,[f]
Atakuvua nguvu zako,
Na minara yako yenye ngo-
me itaporwa.'[g]
12 Yehova anasema hivi:
'Kama mchungaji anavyo-
mpokonya simba miguu
miwili au kipande cha si-
kio kutoka kinywani
mwake,
Hivyo ndivyo watu wa
Israeli watakavyooko-
lewa,
Wale ambao sasa wanaketi
kwenye vitanda vya kifa-
hari na kwenye makochi
bora* kule Samaria.'[a]
13 'Sikieni na kuionya* nyu-
mba ya Yakobo,' asema
Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova, Mungu wa maje-
shi.
14 'Kwa maana siku nitaka-
powafanya Waisraeli wa-
wajibike* kwa sababu ya
maasi yao yote,#[b]
Pia nitawafanya wawajibi-
ke kwa sababu ya ma-
dhabahu za Betheli;[c]
Pembe za madhabahu zi-
takatwa na kuanguka
ardhini.[d]
15 Nitaibomoa nyumba ya
majira ya baridi kali pa-
moja na nyumba ya maji-
ra ya kiangazi.'
'Nyumba za pembe za
tembo zitatoweka,[e]
Na majumba makubwa
hayatasalia,'*[f] asema
Yehova."

**4** "Sikieni neno hili, enyi
ng'ombe wa Bashani,
Mlio kwenye mlima wa Sa-
maria,[g]
Ninyi wanawake mnaowa-
laghai watu wa hali ya
chini[h] na kuwakandami-
za maskini,
Mnaowaambia waume

SURA YA 3
a Mwa 6:13, Mwa 18:17, Zb 25:14, Isa 42:9, Da 9:22, Ufu 1:1
b Amo 1:2
c Yer 20:9, Amo 7:14, 15, Mdo 4:19, 20
d 2Fa 17:22, 23
e Ho 7:1, Amo 4:1
f 2Fa 17:6
g Ho 11:6, Amo 6:8

Safu ya 2
a Isa 8:4, Amo 6:4
b Ho 4:9
c 1Fa 12:32, 33, Ho 13:2
d 2Fa 23:15, 16, 2Nya 31:1, 2Nya 34:1, 7, Ho 10:2, Mik 1:6
e 1Fa 22:39
f Amo 6:11

SURA YA 4
g Amo 6:1
h Ho 4:1, 2, Mik 2:2

**3:12** *Au "makochi ya Damasko." **3:13** *Au "kutoa ushahidi dhidi ya." **3:14** *Au "nitakapowaadhibu Waisraeli." #Au "matendo yao yote ya uhalifu." **3:15** *Au labda, "nyumba nyingi hazitasalia."

zenu,* 'Tuleteeni ki-
nywaji!'
2 Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova ameapa kwa uta-
katifu wake,
'"Tazameni! Siku zinakuja
wakati ambapo atawai-
nua juu kwa kulabu za
mchinjaji wa wanyama
Na wale watakaobaki kati
yenu kwa ndoano za sa-
maki.
3 Kila mmoja wenu atatoka
nje moja kwa moja kupi-
tia sehemu zilizobomole-
wa ukutani;
Nanyi mtatupwa kule Har-
moni," asema Yehova.'
4 'Njooni Betheli mtende
dhambi,*[a]
Njooni Gilgali mzidi kute-
nda dhambi![b]
Leteni dhabihu zenu[c] asu-
buhi,
Na sehemu zenu za kumi[d]
katika siku ya tatu.
5 Teketezeni dhabihu ya
shukrani ya mikate ili-
yotiwa chachu;[e]
Tangazeni kwa sauti mato-
leo yenu ya hiari!
Kwa maana hivyo ndivyo
mnavyopenda kufanya,
enyi watu wa Israeli,'
asema Bwana Mwenye
Enzi Kuu Yehova.
6 'Lakini mimi niliyafanya
meno yenu yawe safi bila
chakula* katika majiji
yenu yote
Nikasababisha mkose mi-
kate katika nyumba zenu
zote;[f]
Lakini hamkunirudia,'[g]
asema Yehova.

4:1 *Au "mabwana wenu wakubwa." 4:4 *Au "mfanye uasi." 4:6 *Au "siku-wapa chakula chochote."

7 'Pia niliwanyima mvua
miezi mitatu kabla ya
mavuno;[a]
Nilileta mvua katika jiji
moja lakini sikuileta ka-
tika jiji lingine.
Shamba moja lilipata
mvua,
Lakini shamba lingine lili-
kauka kwa sababu hali-
kupata mvua.
8 Watu wa majiji mawili
au matatu walipepesuka
kwenda kwenye jiji moja
kunywa maji,[b]
Nao hawakutosheka;
Lakini hamkunirudia,'[c]
asema Yehova.
9 'Niliwapiga kwa joto lina-
lounguza na kuvu.[d]
Mlizidisha bustani zenu na
mashamba yenu ya miza-
bibu,
Lakini nzige walitafuna
mitini yenu na mizeituni
yenu;[e]
Na bado hamkunirudia,'[f]
asema Yehova.
10 'Niliwaletea ugonjwa hata-
ri kama ule wa* Misri.[g]
Niliwaua vijana wenu wa
kiume[h] kwa upanga na
kuwateka farasi wenu.[i]
Nilifanya uvundo wa ka-
mbi zenu upande katika
mianzi ya pua zenu;[j]
Lakini hamkunirudia,' ase-
ma Yehova.
11 'Niliwaangamiza
Kama Mungu alivyoa-
ngamiza Sodoma na
Gomora.[k]
Nanyi mlikuwa kama gogo
lililochomolewa haraka
motoni;
Lakini hamkunirudia,'[l]
asema Yehova.

4:10 *Au "tauni kama ile ya."

SURA YA 4
a 1Fa 12:28, 29; Ho 4:13; Amo 3:14
b Ho 4:15; Ho 9:15; Amo 5:5
c Ho 8:11, 13
d Kum 14:28
e Law 7:12
f Law 26:26; Kum 28:38; Kum 32:24; 1Fa 18:2; 2Fa 4:38
g Yer 3:6, 7

Safu ya 2
a Kum 28:23, 24
b 1Fa 18:5
c Ho 7:10
d Kum 28:22
e Kum 28:40, 42
f Isa 42:24
g Kut 9:3; Kum 28:27, 60
h Law 26:23, 25; 2Fa 8:12
i 2Fa 13:7
j Kum 28:26
k Mwa 19:24, 25
l Ho 7:10

**12** Basi hivyo ndivyo nitaka-
vyokutendea, Ee Israeli.
Kwa kuwa nitakutendea hi-
vyo,
Jitayarishe kukutana na
Mungu wako, Ee Israeli.
**13** Kwa maana tazama! yeye
Ndiye aliyeumba milima[a]
na kuumba upepo;[b]
Humwambia mwanadamu
mawazo Yake,
Hubadili mapambazuko
kuwa giza,[c]
Naye hukanyaga vilele vya
dunia;[d]
Yehova Mungu wa majeshi
ndilo jina lake."

**5** "Sikieni neno hili ninalo-
sema dhidi yenu kama
wimbo wa huzuni,* Ee nyu-
mba ya Israeli:
**2** 'Bikira, Israeli, amea-
nguka;
Hawezi kuinuka tena.
Ameachwa peke yake
katika ardhi yake mwe-
nyewe;
Hakuna yeyote wa kumwi-
nua.'
**3** "Kwa maana Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu Yehova anase-
ma hivi:
'Jiji linaloenda vitani liki-
wa na watu elfu moja li-
tabaki na watu mia moja;
Na lile linaloenda vitani na
watu mia moja litabaki
na watu kumi, hili lina-
husu nyumba ya Israeli.'[e]
**4** "Kwa maana Yehova anaia-
mbia hivi nyumba ya Israeli:
'Nitafuteni mimi mwende-
lee kuishi.[f]
**5** Msitafute Betheli,[g]
Msiende Gilgali[h] wala
msivuke kwenda Beer-
sheba,[a]
Kwa maana Gilgali
hakika litapelekwa
uhamishoni,[b]
Na Betheli litaanga-
mizwa.*
**6** Mtafuteni Yehova, mwe-
ndelee kuishi,[c]
Ili asilipuke kama moto
kwenye nyumba ya
Yosefu,
Na kuteketeza kabisa Be-
theli, hivi kwamba haku-
na mtu atakayeweza
kuuzima moto huo.
**7** Mnabadili haki kuwa pa-
kanga,*
Nanyi mnautupa uadilifu
ardhini.[d]
**8** Yule aliyeumba kundi la
nyota la Kima* na kundi
la nyota la Kesili,#[e]
Yule anayebadili kivuli ki-
zito kuwa asubuhi,
Yule anayefanya mchana
uwe na giza kama usiku,[f]
Yule anayeyaita maji ya
bahari
Ili ayamwage kwenye nchi
kavu[g]
—Yehova ndilo jina lake.
**9** Atasababisha maangamizi
yawajie kwa ghafla we-
nye nguvu,
Na kuharibu ngome.
**10** Wanawachukia wale wa-
naotoa karipio kwenye
lango la jiji,
Na kuwachukia sana watu
wanaosema ukweli.[h]
**11** Kwa sababu mnamdai ma-
skini kodi ya* shamba

**SURA YA 4**
a Isa 40:12
b Yer 10:13
c Kut 10:22; Isa 5:30; Amo 8:9
d Mik 1:3

**SURA YA 5**
e Kum 4:27; Kum 28:62
f 2Nya 15:2; Isa 55:3, 6
g 1Fa 12:28, 29; Amo 3:14
h Ho 4:15; Amo 4:4

**Safu ya 2**
a Amo 8:14
b 2Fa 17:6; Ho 9:15
c Eze 33:11
d Amo 6:12
e Ayu 9:9; Ayu 38:31-33
f Kut 10:21, 22
g Ayu 36:27, 28; Mhu 1:7
h 1Fa 18:17; 1Fa 22:8

**5:1** * Au "wimbo wa maombolezo."

**5:5** * Au labda, "litakuwa kitu cha uchawi." **5:7** * Au "uchungu." **5:8** * Labda ni nyota zinazoitwa Pleiadesi katika kundi la nyota la Taurusi, au Ng'ombe. # Labda ni kundi la nyota la Orioni. **5:11** * Au "ushuru wa."

Nanyi mnachukua nafaka
yake kama ushuru,[a]
Hamtaendelea kuishi katika nyumba mlizojenga kwa mawe yaliyochongwa[b]
Wala hamtakunywa divai kutoka katika mashamba bora ya mizabibu mliyopanda.[c]
12 Kwa maana ninajua jinsi maasi yenu* yalivyo mengi
Na jinsi dhambi zenu zilivyo kubwa
—Mnawanyanyasa waadilifu,
Mnapokea rushwa,#
Nanyi mnawanyima maskini haki zao kwenye lango la jiji.[d]
13 Kwa hiyo, wale walio na ufahamu watanyamaza kimya wakati huo,
Kwa sababu utakuwa wakati wa msiba.[e]
14 Tafuteni yaliyo mema, na wala si maovu,[f]
Ili mwendelee kuishi.[g]
Ndipo huenda Yehova Mungu wa majeshi atakuwa pamoja nanyi,
Kama mnavyosema yuko pamoja nanyi.[h]
15 Chukieni maovu, pendeni yaliyo mema,[i]
Acheni haki itawale kwenye lango la jiji.[j]
Huenda Yehova Mungu wa majeshi
Atawaonyesha kibali wazao waliobaki wa Yosefu.'[k]

16 "Kwa hiyo Yehova Mungu wa majeshi, Yehova, anasema hivi:

'Watu watalia kwa sauti katika viwanja vyote vya jiji,
Katika barabara zote watasema, "Ole! Ole!"
Watawaita wakulima waomboleze
Na waombolezaji wa kulipwa walie kwa sauti.'
17 'Kutakuwa na kilio katika kila shamba la mizabibu;[a]
Kwa maana nitapita katikati yenu,' asema Yehova.
18 'Ole wao wanaoitamani siku ya Yehova![b]
Basi, siku ya Yehova itamaanisha nini kwenu?[c]
Itakuwa giza, wala si nuru.[d]
19 Itakuwa kama mtu anayemkimbia simba, kisha anakutana na dubu,
Na anapoingia nyumbani mwake na kuuegemeza mkono wake ukutani, anaumwa na nyoka.
20 Je, siku ya Yehova haitakuwa giza, wala si nuru;
Je, haitakuwa na utusitusi, wala si mwangaza?
21 Nazichukia, nazidharau sherehe zenu,[e]
Nami sifurahii harufu tamu ya makusanyiko yenu matakatifu.
22 Hata mkinitolea dhabihu nzima za kuteketezwa na matoleo ya zawadi,
Sitazifurahia;[f]
Nami sitapendezwa na dhabihu zenu za ushirika za wanyama waliononeshwa.[g]
23 Niondoleeni kelele za nyimbo zenu;

5:12 * Au "matendo yenu ya uhalifu." # Au "hongo."

SURA YA 5
a Mik 2:2
b Isa 9:9, 10
c Kum 28:30
d Isa 10:1, 2; Amo 2:6, 7
e Mik 2:3
f Isa 1:16, 17; Mik 6:8
g Law 18:5; Kum 30:19, 20
h 2Nya 15:2; Mik 3:11
i Zb 34:14; Zb 97:10; Ro 12:9
j 2Nya 19:6; Amo 5:24
k Yer 31:7; Zek 10:6

Safu ya 2
a Ho 9:2
b Isa 5:18, 19
c Amo 4:12
d Sef 1:14, 15
e Met 15:8
f Zb 50:8; Isa 66:3; Ho 6:6
g Isa 1:11

Na sitaki kusikia miziki ya
vinanda vyenu.[a]
24 Acheni haki itiririke kama
maji,[b]
Na uadilifu kama kijito ki-
nachotiririka daima.
25 Je, uliniletea dhabihu na
matoleo ya zawadi
Kwa miaka 40 uliyokuwa
nyikani, Ee nyumba ya
Israeli?[c]
26 Sasa mtalazimika ku-
mchukua Sakuthi mfal-
me wenu na Kaiwani,*
Sanamu zenu, nyota ya
mungu wenu ambaye
mlijitengenezea,
27 Nami nitawapeleka uhami-
shoni mbali kupita Da-
masko,'[d] anasema yeye
ambaye jina lake ni Ye-
hova Mungu wa maje-
shi."[e]

6 "Ole wao wanaojitumaini*
huko Sayuni,
Wale wanaojiona wakiwa
salama katika mlima wa
Samaria,[f]
Wanaume maarufu wa tai-
fa kuu zaidi kati ya ma-
taifa,
Wale ambao nyumba ya
Israeli huwaendea!
2 Vukeni mwende Kalne
mkaone.
Tokeni huko mwende kati-
ka Jiji Kubwa la Hama-
thi,[g]
Na mteremke mpaka jiji la
Gathi la Wafilisti.
Je, majiji hayo ni bora ku-
liko falme hizi,*
Au je, eneo lao ni kubwa
kuliko lenu?
3 Je, mnaiondoa akilini
mwenu ile siku ya msiba[a]
Na kuukaribisha utawala
wa* ukatili?[b]
4 Wanalalia vitanda vya pe-
mbe za tembo[c] na kuji-
nyoosha kwenye ma-
kochi,[d]
Wakila kondoo dume wa
kundi na ndama* walio-
noneshwa;[e]
5 Wanatunga nyimbo papo
hapo kupatana na sauti
ya kinubi,*[f]
Na kama Daudi, wanabuni
ala za muziki;[g]
6 Wanakunywa divai iliyoja-
zwa kwenye mabakuli[h]
Na kujitia wenyewe mafuta
yaliyo bora.
Lakini hawajali* msiba wa
Yosefu.[i]
7 Basi watakuwa mstari wa
mbele kupelekwa uhami-
shoni,[j]
Na karamu zenye
shamrashamra za
wanaojinyoosha kwa
starehe zitakoma.
8 'Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova ameapa kwa
nafsi yake mwenyewe,'[k]
asema Yehova Mungu wa
majeshi,
'"Nakichukia sana kiburi
cha Yakobo,[l]
Naichukia minara yake ye-
nye ngome,[m]
Nami nitawapa wengine jiji
lao na vyote vilivyomo.[n]
9 ""Na watu kumi wakibaki
katika nyumba moja, wao pia
watakufa. 10 Mtu wa ukoo*

SURA YA 5
a Amo 6:5; Amo 8:10
b Mik 6:8
c Mdo 7:42, 43
d 2Fa 15:29; 2Fa 17:6
e Amo 4:13

SURA YA 6
f Amo 3:13, 15
g Hes 34:2, 8; 2Fa 14:28

Safu ya 2
a Isa 56:12
b Amo 5:12
c 1Fa 22:39
d Amo 3:12
e Isa 22:13
f Isa 5:12
g 2Nya 7:6; 2Nya 29:25, 26
h Isa 5:11
i 2Fa 15:29; 2Fa 17:6
j Kum 28:41; Amo 5:5
k Amo 4:2
l Eze 33:28; Ho 5:5
m Omb 2:5
n Mik 1:6

5:26 *Huenda miungu hiyo miwili inarejelea sayari ya Zohali, ambayo iliabudiwa kama mungu. 6:1 *Au "wasiojali." 6:2 *Inaonekana falme hizo ni Yuda na Israeli.

6:3 *Tnn., "kukikaribisha kiti cha." 6:4 *Au "ng'ombe dume wachanga." 6:5 *Au "kinanda." 6:6 *Tnn., "hawakuwa wagonjwa kwa sababu ya." 6:10 *Tnn., "Ndugu ya baba yake."

atakuja na kuwatoa nje na kuwachoma mmoja baada ya mwingine. Ataitoa mifupa yao ndani ya nyumba hiyo; kisha atamuuliza yeyote aliye katika vyumba vya ndani vya nyumba hiyo, 'Je, kuna wengine pamoja nawe?' Naye atajibu, 'Hakuna yeyote!' Kisha atasema, 'Nyamaza kimya! Kwa maana huu si wakati wa kutaja kwa vyovyote vile jina la Yehova.'"

**11** Kwa maana ni Yehova anayetoa amri hiyo,[a]
Naye ataibomoa ile nyumba kubwa ibaki rundo la mawe,
Na nyumba ndogo ibaki kifusi.[b]
**12** Je, farasi hukimbia kwenye mwamba,
Au je, mtu anaweza kulima kwa ng'ombe kwenye mwamba?
Kwa maana mmebadili haki kuwa mmea wenye sumu,
Na tunda la uadilifu kuwa pakanga.*[c]
**13** Mnashangilia jambo lisilo na manufaa yoyote,
Nanyi mnasema, "Je, hatujapata nguvu* kwa uwezo wetu wenyewe?"[d]
**14** Kwa hiyo, Ee nyumba ya Israeli, nitaleta taifa dhidi yenu,'[e] asema Yehova Mungu wa majeshi,
'Nao litawakandamiza kuanzia Lebo-hamathi*[f] mpaka kwenye Korongo# la Araba.'"

6:12 *Au "uchungu." **6:13** *Tnn., "hatukujitwalia pembe." **6:14** *Au "njia ya kuingia Hamathi." #Angalia Kamusi, uku. 2012.

**7** Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova alinionyesha
mambo haya: Tazama! Alileta
kundi la nzige mimea ya mwisho* ilipokuwa ikianza kuchipuka. Mimea hiyo ilipandwa
baada ya nyasi za mfalme kukatwa.
**2** Kundi hilo la nzige
lilipomaliza kula mimea nchini, nikasema: "Ee Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova, tafadhali samehe![a] Yakobo ataendeleaje kuishi?* Kwa maana
yuko dhaifu!"[b]
**3** Basi Yehova akafikiria
upya* jambo hilo.[c] Yehova
akasema, "Hilo halitatokea."
**4** Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova alinionyesha mambo
haya: Tazama! Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova aliamuru moto uje kuwaadhibu. Ukateketeza vilindi vikubwa vya
maji, na kuteketeza sehemu
ya nchi.
**5** Kisha nikasema:
"Ee Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova, tafadhali lizuie jambo
hili lisitendeke.[d] Yakobo ataendeleaje kuishi?* Kwa maana
yuko dhaifu!"[e]
**6** Basi Yehova akafikiria
upya* jambo hilo.[f] Bwana
Mwenye Enzi Kuu Yehova akasema, "Hilo pia halitatokea."
**7** Alinionyesha mambo haya:
Tazama! Yehova alikuwa amesimama juu ya ukuta uliojengwa kwa timazi,* na timazi ilikuwa mkononi mwake.
**8** Kisha Yehova akaniuliza: "Unaona nini, Amosi?"
Nikamjibu: "Timazi." Ndipo Yehova akasema: "Tazama naweka timazi kati ya watu
wangu Waisraeli. Sitawasamehe tena.[g]
**9** Sehemu za juu

**7:1** *Yaani, mwezi wa Januari na Februari. **7:2, 5** *Tnn., "atainukaje?" **7:3, 6** *Au "akaghairi kuhusu." **7:7** *Au "chubwi; bildi."

SURA YA 6
a Isa 10:5, 6
b Amo 3:15
c 1Fa 21:13; Isa 59:13; Ho 10:4; Amo 5:7
d Kum 8:17, 18; Zb 75:5
e Kum 28:49, 50; 2Fa 15:29; 2Fa 17:6; Isa 7:20; Isa 8:4; Isa 10:5, 6; Ho 10:6
f Hes 34:2, 8

Safu ya 2

SURA YA 7
a Yer 14:7; Da 9:19
b Isa 37:4
c Kum 32:36; Zb 106:44, 45; Ho 11:8
d Kut 32:11
e Isa 1:9; Amo 7:2
f Kut 32:14
g Amo 8:2

za Isaka[a] zitaachwa ukiwa, na
mahali patakatifu pa Waisraeli
pataharibiwa kabisa;[b] nami ni-
taishambulia nyumba ya Yero-
boamu kwa upanga."[c]

**10** Kuhani Amazia wa Be-
theli[d] akatuma ujumbe huu
kwa Mfalme Yeroboamu[e] wa
Israeli: "Amosi anapanga nja-
ma dhidi yako katikati kabi-
sa ya nyumba ya Israeli.[f]
Nchi haiwezi kuvumilia mane-
no yake yote.[g] **11** Kwa maa-
na Amosi anasema hivi: 'Yero-
boamu atauawa kwa upanga;
na kwa hakika Waisraeli wa-
tapelekwa uhamishoni kutoka
katika nchi yao.'"[h]

**12** Kisha Amazia akamwa-
mbia Amosi: "Ee mwonaji, ne-
nda, kimbia uende katika nchi
ya Yuda, jitafutie mkate wako*
huko, nawe unaweza kutoa
unabii wako huko.[i] **13** Lakini
usiendelee kutoa unabii hapa
Betheli,[j] kwa maana ni mahali
patakatifu pa mfalme[k] na nyu-
mba ya ufalme."

**14** Ndipo Amosi akamjibu
hivi Amazia: "Mimi sikuwa na-
bii wala mwana wa nabii; bali
nilikuwa mchungaji wa mifu-
go,[l] nami nilitunza mitini ya
mikuyu.* **15** Lakini Yehova
aliniondoa katika kazi ya ku-
chunga kundi, kisha Yehova
akaniambia, 'Nenda, toa una-
bii kwa watu wangu Waisrae-
li.'[m] **16** Basi sasa sikia neno
la Yehova: 'Wewe unasema:
"Usitoe unabii dhidi ya Israe-
li,[n] na usihubiri[o] dhidi ya nyu-
mba ya Isaka." **17** Kwa hiyo
Yehova anasema hivi: "Mke
wako atakuwa kahaba jijini,
na wana wako na mabinti
wako watauawa kwa upanga.
Ardhi yako itagawanywa kwa
wengine kwa kamba ya kupi-
mia, na wewe mwenyewe uta-
fia katika nchi isiyo safi; na
kwa hakika Waisraeli watape-
lekwa uhamishoni kutoka ka-
tika nchi yao."'"[a]

**8** Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova alinionyesha
mambo haya: Tazama! Kuliku-
wa na kikapu chenye matunda
ya wakati wa kiangazi. **2** Ki-
sha akaniuliza, "Unaona nini,
Amosi?" Nikajibu, "Kikapu
chenye matunda ya wakati wa
kiangazi." Kisha Yehova aka-
niambia: "Mwisho wa watu
wangu Waisraeli umefika. Si-
tawasamehe tena.[b] **3** 'Siku
hiyo nyimbo za hekalu zita-
badilika kuwa kilio kikubwa,'[c]
asema Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova. 'Kutakuwa na
mizoga mingi iliyotupwa kila
mahali[d]—kimya cha ajabu!'

**4** Sikieni hili, ninyi mnao-
wakandamiza maskini
Na kuwaangamiza wapole
nchini,[e]
**5** Mnaosema, 'Sherehe ya
mwezi mpya itakwisha
lini,[f] ili tuuze nafaka
yetu,
Na Sabato[g] itakwisha lini,
tukauze nafaka?
Ili tupunguze kipimo cha
efa*
Na kuongeza uzito wa she-
keli,*
Kuipotosha mizani yetu ya
udanganyifu;[h]
**6** Ili tuwanunue wenye uhi-
taji kwa fedha
Na maskini kwa jozi ya
viatu,[i]
Na kuuza makapi ya na-
faka.'

---

**7:12** *Au "kula mkate." **7:14** *Au "nili-
chanja tini za mikuyu."

**8:5** *Angalia Nyongeza B14.

SURA YA 7
a 1Fa 12:25, 31; 1Fa 13:33
b Ho 10:8; Amo 5:5; Amo 8:14
c 2Fa 15:8, 10; Ho 13:16
d 1Fa 12:32
e 2Fa 14:23
f Yer 26:8, 9; Amo 1:1
g Yer 18:18
h Amo 5:5; Amo 6:7
i Isa 30:10
j Amo 2:12
k 1Fa 12:29, 32; 1Fa 13:1
l Amo 1:1
m Yer 1:7; Eze 2:3; 2Pe 1:21
n Yer 11:21; Amo 7:13
o Mik 2:6

Safu ya 2
a Law 26:33; 2Fa 17:6

SURA YA 8
b Amo 4:12; Amo 7:8
c Ho 10:5; Amo 5:23
d Amo 6:9, 10
e Amo 2:6, 7
f Hes 10:10
g Kut 20:8
h Law 19:35, 36; Ho 12:7; Mik 6:10, 11
i Law 25:39; Amo 2:6

7 Yehova ameapa kwa Fahari ya Yakobo,[a]
‘Sitasahau kamwe matendo yao yote.[b]
8 Kwa sababu hiyo nchi* itatetemeka,
Na kila mkaaji nchini ataomboleza.[c]
Je, nchi yote haitapanda kama Mto Nile,
Na kuinuka na kushuka chini kama Mto Nile wa Misri?’[d]
9 ‘Siku hiyo,’ asema Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova,
‘Nitalifanya jua litue wakati wa adhuhuri,
Nami nitaitia nchi giza siku nyangavu.[e]
10 Nitabadili sherehe zenu ziwe maombolezo[f]
Na nyimbo zenu zote ziwe nyimbo za huzuni.*
Nitavisha nyonga zote nguo za magunia na kukitia kila kichwa upara;
Nitafanya wakati huo uwe kama wakati wa kumwombolezea mwana wa pekee,
Na mwisho wake kama siku yenye uchungu.’
11 ‘Tazama! Siku zinakuja,’ asema Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova,
‘Nitakapoleta njaa kali nchini,
Si njaa kali ya chakula* au kiu ya maji,
Bali ya kusikia maneno ya Yehova.[g]
12 Watapepesuka kutoka bahari mpaka bahari
Na kutoka kaskazini mpaka mashariki.*
Watatangatanga wakitafuta neno la Yehova, lakini hawatalipata.
13 Siku hiyo mabikira warembo watazimia,
Na pia vijana wa kiume, kwa sababu ya kiu;
14 Wale wanaoapa kwa hatia ya Samaria[a] na kusema,
“Kwa hakika kama mungu wako anavyoishi, Ee Dani!”[b]
Na, “Kwa hakika kama inavyoishi njia ya Beer-sheba!”[c]
Wataanguka, na hawatainuka tena.’”[d]

9 Nilimwona Yehova[e] akiwa juu ya madhabahu, naye akasema: “Piga kichwa cha nguzo, na vizingiti vitatikisika. Kata vichwa vya nguzo, nami nitamuua wa mwisho kwa upanga. Hakuna yeyote anayekimbia atakayeponyoka, na hakuna yeyote anayejaribu kutoroka atakayefanikiwa.[f]
2 Wakichimba chini kuingia Kaburini,*
Mkono wangu utawatoa humo;
Na wakipanda juu mbinguni,
Nitawashusha chini kutoka huko.
3 Nao wakijificha kwenye kilele cha Karmeli,
Nitawasaka na kuwatoa huko.[g]
Wakijificha chini ya bahari ili macho yangu yasiwaone,
Huko nitamwamuru nyoka awaume.
4 Wakipelekwa utekwani na maadui wao,

8:8 *Au “dunia.” 8:10 *Au “maombolezo.” 8:11 *Tnn., “mkate.” 8:12 *Au “mawio ya jua.”

9:2 *Au “Sheoli.” Angalia Kamusi, uku. 2012.

SURA YA 8
a Kum 33:26; Zb 68:34
b Ho 8:13
c Ho 4:3
d Amo 9:5
e Mik 3:6
f Ho 2:11
g Zb 74:9; Eze 7:26; Mt 4:4

Safu ya 2
a Ho 8:5; Ho 10:5
b 1Fa 12:28-30
c Amo 5:5
d 2Fa 18:11; Ho 13:16

SURA YA 9
e Isa 6:1; Eze 1:27, 28
f Amo 2:14
g Yer 23:24

Huko nitauamuru upanga,
nao utawaua;[a]
Nitawakazia macho kwa
mabaya, wala si kwa
mema.[b]
5 Kwa maana Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu, Yehova wa
majeshi, Ndiye anayeigu-
sa nchi,*
Hivi kwamba inayeyuka,[c]
na wakaaji wake wote
wataomboleza;[d]
Na nchi yote itapanda
kama Mto Nile,
Na kushuka chini kama
Mto Nile wa Misri.[e]
6 'Yule anayejenga ngazi
zake mbinguni
Na kujenga jengo* lake juu
ya dunia;
Yule anayeyaita maji ya
bahari,
Ili ayamwage dunianif[f]
—Yehova ndilo jina lake.'[g]
7 'Je, ninyi si kama wana wa
Wakushi kwangu, enyi
watu wa Israeli?' asema
Yehova.
'Je, sikuwapandisha Wa-
israeli kutoka nchini
Misri,[h]
Na Wafilisti kutoka Krete,[i]
na Wasiria kutoka Kiri?'[j]
8 'Tazameni! Macho ya Bwa-
na Mwenye Enzi Kuu Ye-
hova yanautazama ufal-
me huu wenye dhambi,
Naye atauangamiza kabisa
kutoka nchini.[k]
Lakini sitaiangamiza kabi-
sa nyumba ya Yakobo,'[l]
asema Yehova.
9 'Kwa maana tazameni! Ni-
natoa amri,
Nami nitaichekecha nyu-
mba ya Israeli miongoni
mwa mataifa yote,[m]
Kama mtu anavyocheke-
cha nafaka kwa chujio,
Na hakuna kijiwe hata
kimoja kinachoanguka
chini.
10 Watu wangu wote wanao-
tenda dhambi watauawa
kwa upanga,
Wale wanaosema: "Msiba
hautatukaribia wala ku-
tufikia."'
11 'Siku hiyo nitakiinua kiba-
nda cha Daudi[a] kilichoa-
nguka,*
Nitarekebisha sehemu# zi-
lizoharibika,
Na kujenga upya magofu
yake;
Nitakijenga upya kama ki-
livyokuwa siku za kale,[b]
12 Ili wamiliki sehemu zilizo-
baki za Edomu,[c]
Na mataifa yote yanayoi-
twa kwa jina langu,' ase-
ma Yehova, anayefanya
hayo.
13 'Tazameni! Siku zinakuja,'
asema Yehova,
'Wakati ambapo mtu ana-
yelima kwa plau atampi-
ta anayevuna,
Na anayekanyaga zabibu
atampita anayepanda
mbegu;[d]
Na milima itadondosha
divai tamu,[e]
Na vilima vyote vitatiriri-
ka divai.*[f]
14 Nitawakusanya na kuwa-
rudisha watu wangu Wa-
israeli walio utekwani,[g]
Nao watajenga upya majiji
yaliyoachwa ukiwa na
kuishi humo;[h]

9:5 * Au "dunia." 9:6 * Au "kuba."

9:11 * Au "hema la Daudi lililoanguka." # Au "sehemu zao." 9:13 * Tnn., "vitayeyuka."

SURA YA 9
a Law 26:33
b Kum 28:63, 65
c Mik 1:4
d Ho 4:3
e Amo 8:8
f Ayu 36:27, 28 Zb 135:7
g Kut 3:15 Amo 4:13 Amo 5:8
h Kut 12:51
i Yer 47:4
j 2Fa 16:9
k 1Fa 13:34 2Fa 18:11
l Yer 30:11
m Law 26:33 Kum 28:64

Safu ya 2
a Isa 9:6, 7 Isa 16:5 Yer 23:5 Eze 37:24, 25 Zek 12:8 Lu 1:31-33
b 2Sa 7:11 Mdo 15:16-18
c Hes 24:18 Isa 11:14 Oba 18, 19
d Law 26:5 Ho 2:22
e Yoe 3:18
f Isa 35:1 Isa 55:12
g Ezr 3:1 Yer 30:3 Eze 39:25
h Isa 61:4 Eze 36:33

Watapanda mashamba ya
mizabibu na kunywa di-
vai yake,[a]
Nao watalima bustani za
matunda na kula matu-
nda yake.’[b]

15 ‘Nitawapanda katika nchi
yao,
Nao hawatang’olewa tena
kamwe
Kutoka katika nchi yao
ambayo nimewapa,’[a] ase-
ma Yehova Mungu wenu.”

SURA YA 9
a Isa 65:21, 22 Eze 28:25, 26
b Isa 62:8, 9 Mik 4:4

Safu ya 2
a Isa 60:21 Eze 34:27, 28 Eze 37:25

# OBADIA

YALIYOMO



1 Maono ya Obadia:*
Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova anasema hivi ku-
husu Edomu:[a]
“Tumesikia habari kutoka
kwa Yehova,
Mjumbe ametumwa kati ya
mataifa:
‘Inukeni, tujitayarishe ku-
pigana na Edomu.’”[b]
2 “Tazama! Nimekufanya
uwe mdogo sana kati ya
mataifa;
Unadharauliwa kabisa.[c]
3 Kimbelembele cha moyo
wako kimekudanganya,[d]
Wewe unayeishi katika ma-
pango ya mwamba,
Unayekaa juu, ukisema
moyoni mwako,
‘Ni nani atakayenishusha
chini duniani?’

1 * Maana yake “Mtumishi wa Yehova.”

a Isa 21:11 Eze 25:12-14 Yoe 3:19 Amo 1:11, 12
b Yer 49:14-16
c Yer 49:8
d Mal 1:4

Safu ya 2
a Kum 24:21 Yer 49:9, 10

4 Hata ukijenga makao yako
juu* kama tai,
Au ukiweka kiota chako
kati ya nyota,
Nitakushusha chini kutoka
huko,” asema Yehova.
5 “Ikiwa wezi wangekuva-
mia, ikiwa wanyang’anyi
wangekuja usiku,
Je, hawangeiba tu wana-
chotaka?
Au ikiwa wavunaji wa zabi-
bu wangekuja kwako,
Je, hawangeacha zabibu
chache?
Lakini wewe utaangami-
zwa kabisa![a]
6 Lo! Jinsi ambavyo Esau
ametafutwa!
Jinsi hazina zake zilizofi-
chwa zilivyotafutwa!
7 Wamekufukuza hadi mpa-
kani.

4 * Au labda, “ukiruka juu.”

Washirika wako wote* wamekudanganya.
Watu walio na amani pamoja nawe wamekushinda.
Wale wanaokula mkate pamoja nawe wataweka wavu chini yako,
Lakini hutatambua.
8 Katika siku hiyo," asema Yehova,
"Je, sitawaangamiza wenye hekima kutoka Edomu[a]
Na wenye utambuzi walio katika eneo lenye milima la Esau?
9 Na mashujaa wako wataogopa,[b] Ee Temani,[c]
Kwa kuwa kila mtu aliye katika eneo lenye milima la Esau atauawa kwa upanga.[d]
10 Kwa sababu ya ukatili uliomtendea ndugu yako Yakobo,[e]
Aibu itakufunika,[f]
Nawe utaangamia milele.[g]
11 Siku uliyosimama kando,
Siku ambayo wageni walichukua jeshi lake na kulipeleka utekwani,[h]
Wageni walipoingia katika lango lake na kugawana Yerusalemu kwa kura,[i]
Ulitenda kama wao.
12 Hupaswi kucheka siku ambayo ndugu yako anapatwa na maafa,[j]
Hupaswi kushangilia siku ambayo watu wa Yuda wanaangamia,[k]
Nawe hupaswi kujigamba sana siku wanayotaabika.

7 * Au "Wale wote waliofanya agano pamoja nawe."

a Yer 49:7
b Yer 49:22
c Mwa 36:10, 11; Eze 25:13; Amo 1:12
d Isa 34:5, 6
e Mwa 27:41, 42; Hes 20:20, 21; Zb 83:4-6; Zb 137:7; Yoe 3:19; Amo 1:11
f Yer 49:13
g Mal 1:3, 4
h 2Fa 24:10, 16; Yer 52:28
i Yoe 3:3
j Mik 4:11
k Omb 4:21

**Safu ya 2**
a Zek 1:15
b Zb 137:7; Eze 25:12
c Amo 1:11
d Yer 30:7
e Yer 9:25, 26; Yer 25:32; Yoe 3:12, 14; Mik 5:15
f Eze 35:15
g Yer 25:17; Yer 49:12
h Yoe 2:32
i Isa 4:3; Zek 8:3
j Isa 14:2; Amo 9:11, 12

13 Hupaswi kuingia katika lango la watu wangu siku wanayopatwa na msiba,[a]
Hupaswi kuwacheka siku wanayopatwa na msiba,
Nawe hupaswi kuchukua mali yao siku wanayopatwa na msiba.[b]
14 Hupaswi kusimama kwenye makutano ya barabara ili kuwachinja watu wake wanaokimbia,[c]
Nawe hupaswi kuwakabidhi waokokaji kwa maadui wao siku wanayopatwa na taabu.[d]
15 Kwa maana siku ya Yehova ya kuhukumu mataifa yote inakaribia.[e]
Kama ulivyofanya, ndivyo utakavyofanyiwa.[f]
Utatendewa kama ulivyowatendea wengine.
16 Kwa maana kama mlivyokunywa divai kwenye mlima wangu mtakatifu,
Ndivyo mataifa yote yatakavyoendelea kunywa hasira yangu kama divai.[g]
Yatakunywa na kumeza hasira yangu,
Nayo yatatoweka kana kwamba hayajawahi kuwepo.
17 Lakini wale watakaookoka watakuwa juu ya Mlima Sayuni,[h]
Nao utakuwa mtakatifu;[i]
Na nyumba ya Yakobo itamiliki mali yao.[j]
18 Nyumba ya Yakobo itakuwa moto,
Nyumba ya Yosefu itakuwa mwali wa moto,
Na nyumba ya Esau itakuwa kama majani makavu;

Watayachoma moto na kuyateketeza,
Na hakuna atakayeokoka katika nyumba ya Esau,[a]
Kwa maana Yehova mwenyewe amesema.
19 Watamiliki Negebu na eneo lenye milima la Esau,[b]
Shefela na nchi ya Wafilisti.[c]
Watamiliki shamba la Efraimu na shamba la Samaria,[d]
Na Benjamini atamiliki Gileadi.
20 Waliohamishwa kutoka katika boma hili,*[a]
Naam, Waisraeli, watamiliki nchi ya Wakanaani mpaka Sarefathi.[b]
Na waliohamishwa kutoka Yerusalemu, waliokuwa Sefaradi, watamiliki majiji ya Negebu.[c]
21 Na waokoaji watapanda Mlima Sayuni
Ili kuhukumu eneo lenye milima la Esau,[d]
Na ufalme utakuwa wa Yehova."[e]

a Yer 49:17, 18 Eze 35:15
b Amo 9:11, 12
c Isa 11:14 Amo 1:8
d 2Fa 17:24 Yer 31:5, 6

Safu ya 2
a Zb 122:6, 7
b 1Fa 17:9
c Yer 13:19 Yer 33:13
d Zb 149:6, 7 Eze 35:11
e Zb 22:28 Zek 14:9

20 * Au "ngome hii."

# YONA

YALIYOMO



1 Neno hili la Yehova lilimjia
Yona*[a] mwana wa Amitai:
2 "Inuka, nenda Ninawi[b] lile
jiji kubwa, ukatangaze hukumu dhidi ya jiji hilo kwa sababu nimeona uovu wao."
3 Lakini Yona akainuka na
kwenda Tarshishi ili amkimbie Yehova; akashuka kwenda Yopa, akakuta meli inayokwenda Tarshishi. Basi akalipa nauli na kupanda meli ili asafiri nao kwenda Tarshishi, amkimbie Yehova.
4 Ndipo Yehova akavumisha
upepo mkali baharini, dhoruba* kali sana ikatokea baharini hivi kwamba meli

SURA YA 1
a 2Fa 14:25 Lu 11:29, 30
b Mt 12:41

1:1 * Maana yake "Njiwa."

1:4 * Au "tufani."

ikawa karibu kuvunjika-
vunjika. **5** Mabaharia wakao-
gopa sana hivi kwamba kila
mmoja wao akaanza kumli-
lia mungu wake amsaidie.
Nao wakaanza kutupa baha-
rini vitu vilivyokuwa melini
ili kupunguza uzito wa meli.[a]
Lakini Yona alikuwa ameshu-
ka chini ndani ya meli,* amba-
mo alikuwa amelala na kushi-
kwa na usingizi mzito. **6** Na-
hodha wa meli akamkaribia na
kumuuliza: "Kwa nini unalala?
Amka, mwombe mungu wako!
Huenda Mungu wa kweli ata-
tuhurumia, nasi hatutaanga-
mia."[b]

**7** Ndipo mabaharia wakaa-
mbiana: "Njooni, tupige kura[c]
ili tujue chanzo cha taabu hii."
Basi wakapiga kura, na kura
zikamwangukia Yona.[d] **8** Wa-
kamuuliza: "Tafadhali tua-
mbie, ni nani anayetusababi-
shia taabu hii? Unafanya kazi
gani, na unatoka wapi? Unato-
ka nchi gani, na wewe ni mtu
wa kabila gani?"

**9** Akawajibu: "Mimi ni Mwe-
brania, nami namwogopa* Ye-
hova Mungu wa mbinguni, Ali-
yeumba bahari na nchi kavu."

**10** Waliposikia hayo, wa-
naume hao wakazidi kuogo-
pa, wakamuuliza: "Umefanya
nini?" (Watu hao wakagundua
kwamba alikuwa akimkimbia
Yehova, kwa sababu Yona ali-
waambia.) **11** Basi wakamu-
uliza: "Tukufanye nini ili ba-
hari itulie kwa ajili yetu?" Kwa
sababu bahari ilizidi kuchafu-
ka. **12** Akawajibu: "Nibebe-
ni mnitupe baharini, na baha-
ri itatulia kwa ajili yenu; kwa
maana najua kwamba dhoru-
ba hii kali imewapata kwa sa-
babu yangu." **13** Hata hivyo,
wanaume hao wakapiga ma-
kasia kwa nguvu* ili kuirudi-
sha meli kwenye nchi kavu, la-
kini wakashindwa kwa sababu
dhoruba ilizidi kuwa kali.

**14** Kisha wakamlilia Yehova
wakisema: "Jamani, sasa, Ee
Yehova, tafadhali, tunakusihi
usituangamize kwa sababu ya
mtu huyu!* Usituadhibu kwa
sababu ya damu isiyo na ha-
tia, kwa kuwa umefanya upe-
ndavyo, Ee Yehova!" **15** Basi
wakambeba Yona na kumtu-
pa baharini; na bahari ikatu-
lia. **16** Kisha wanaume hao
wakamwogopa sana Yehova,[a]
nao wakamtolea Yehova dha-
bihu na kumwekea nadhiri.

**17** Kisha Yehova akamtu-
ma samaki mkubwa ammeze
Yona, basi Yona akakaa ndani
ya tumbo la samaki huyo kwa
siku tatu, mchana na usiku.[b]

**2** Ndipo Yona akiwa ndani ya
tumbo la samaki akasa-
li kwa Yehova Mungu wake,[c]
**2** na kusema:

"Katika taabu yangu nili-
mlilia Yehova, naye aka-
nijibu.[d]
Nikiwa ndani ya* Kaburi#
nililia msaada.[e]
Uliisikia sauti yangu.
**3** Uliponitupa katika vilindi,
katikati ya* bahari,
Ndipo mikondo ya maji
ikanifunika.[f]
Mawimbi yako yote maku-
bwa na yale yanayoishia
ufuoni yakanifunika.[g]
**4** Nami nikasema, 'Nimefu-

1:5 *Au "chombo chenye sitaha." 1:9 *Au "namwabudu."

1:13 *Au "wakajitahidi kutafuta njia." 1:14 *Au "kwa sababu ya nafsi ya mtu huyu." 2:2 *Tnn., "katika tumbo la." #Au "Sheoli." Angalia Kamusi, uku. 2012. 2:3 *Tnn., "katika moyo wa."

SURA YA 1
a Mdo 27:18, 38
b Yon 3:9
c Met 16:33; Met 18:18
d Yos 7:14, 18; 1Sa 14:42, 43

Safu ya 2
a Da 6:26, 27
b Mt 12:39, 40; Mt 16:4; Lu 11:29, 30

SURA YA 2
c Zb 91:14, 15; Mt 12:40
d Zb 120:1
e Zb 130:1, 2
f Zb 69:1
g Zb 42:7

kuzwa kutoka mbele za
macho yako!
Nitalikaziaje macho tena
hekalu lako takatifu?’
5 Maji yalinifunika na kuha-
tarisha uhai wangu;*[a]
Kilindi cha maji kilinizu-
nguka.
Kichwa changu kilisoko-
twa na magugu maji.
6 Nilizama sehemu za chini
za milima.
Milango ya dunia ilikuwa
ikija kunifungia milele.
Lakini uliutoa uhai wangu
shimoni, Ee Yehova Mu-
ngu wangu.[b]
7 Uhai wangu ulipokuwa
ukitoka polepole, Yehova
Ndiye niliyemkumbuka.[c]
Ndipo sala yangu ikakufi-
kia, ndani ya hekalu lako
takatifu.[d]
8 Wale wanaoabudu sanamu
ambazo ni ubatili hua-
cha chanzo chao cha
upendo mshikamanifu.*
9 Lakini mimi, kwa sauti
ya shukrani nitakutolea
dhabihu.
Nadhiri nilizoweka, nitazi-
timiza.[e]
Wokovu unatoka kwa Ye-
hova.”[f]

10 Baadaye Yehova aka-
mwamuru huyo samaki, naye
akamtapika Yona kwenye
nchi kavu.

3 Ndipo neno la Yehova lika-
mjia Yona mara ya pili liki-
sema:[g] 2 “Inuka, nenda Nina-
wi[h] lile jiji kubwa, ukalitanga-
zie ujumbe ninaokuambia.”
3 Basi Yona akatii neno la
Yehova,[i] akainuka na kwenda
Ninawi.[j] Sasa Ninawi lilikuwa
jiji kubwa sana*—mtu anayete-
mbea kwa miguu angezunguka
jiji hilo kwa siku tatu. 4 Ndi-
po Yona akaingia jijini, akate-
mbea safari ya siku moja aki-
tangaza hivi: “Bado siku 40 tu,
jiji la Ninawi litaangamizwa.”
5 Watu wa Ninawi waka-
mwamini Mungu,[a] nao wakata-
ngaza watu wafunge na kuvaa
magunia, kuanzia aliye mku-
bwa zaidi hadi aliye mdogo
zaidi. 6 Ujumbe huo ulipo-
mfikia mfalme wa Ninawi, alii-
nuka kutoka kwenye kiti cha-
ke cha ufalme, akavua vazi
lake la kifalme, akavaa nguo
za magunia, na kuketi katika
majivu. 7 Pia, akaamuru ta-
ngazo hili litolewe katika jiji
lote la Ninawi:
“Kwa agizo la mfalme na wa-
kuu wake: Hakuna mwanada-
mu yeyote wala mnyama ye-
yote wa kufugwa anayepaswa
kula kitu chochote. Hawapa-
swi kula chakula wala hawa-
paswi kunywa maji. 8 Wote
wavae magunia, mwanadamu
na mnyama; na wamwite Mu-
ngu kwa bidii na kuacha njia
zao ovu na matendo yao ya
ukatili. 9 Ni nani anayejua
ikiwa Mungu wa kweli hata-
fikiria upya* jambo analoku-
sudia kufanya na kuacha ha-
sira yake inayowaka, ili tusia-
ngamie?”
10 Mungu wa kweli alipoo-
na waliyofanya, jinsi wali-
vyoacha njia zao ovu,[b] aka-
fikiria upya kuhusu* msiba
aliosema kwamba angewale-
tea, naye hakuuleta.[c]

4 Lakini jambo hilo lilimchu-
kiza sana Yona, akakasiri-
ka sana. 2 Basi akasali hivi

SURA YA 2
a Zb 69:1
b Zb 16:10; Zb 30:3; Isa 38:17; Mdo 2:31
c Zb 142:2, 3; Zb 143:4, 5
d Zb 18:6
e Zb 50:14
f Zb 3:8; Isa 12:2

SURA YA 3
g Yon 1:1, 2
h Mwa 10:8, 11; Nah 1:1; Sef 2:13
i Yon 2:9
j Mwa 10:8, 11

Safu ya 2
a Kut 9:20; Mt 12:41; Lu 11:32
b Lu 11:32
c Yer 18:7, 8; Eze 18:21-23; Yon 4:2

2:5 * Au “Maji yaliizunguka nafsi yangu.”
2:8 * Au labda, “cha ushikamanifu.”
3:3 * Tnn., “jiji kubwa mbele za Mungu.”
3:9 * Au “hataghairi kuhusu.” 3:10 * Au “akaghairi kuhusu.”

kwa Yehova: “Ee Yehova, je, si-
kujua utafanya jambo hili ni-
lipokuwa katika nchi yangu?
Ndiyo sababu tangu awali ni-
lijaribu kukimbilia Tarshishi;[a]
kwa maana nilijua kwamba
wewe ni Mungu mwenye hu-
ruma* na rehema, hukasiri-
ki upesi, una upendo mwingi
mshikamanifu,[b] na unahuzu-
nishwa na msiba. **3** Sasa, Ee
Yehova, nakusihi uniue, kwa
maana afadhali nife badala ya
kuishi.”[c]

**4** Yehova akamuuliza: “Je,
una sababu nzuri ya kuwaka
hasira?”

**5** Ndipo Yona akatoka jijini,
akaketi chini upande wa ma-
shariki wa jiji. Akajenga ki-
banda hapo na kuketi kivuli-
ni ili aone jambo litakalolipata
jiji hilo.[d] **6** Kisha Yehova Mu-
ngu akaotesha mmung’unye*
ili Yona apate kivuli kwa ajili
ya kichwa chake na ili kupu-
nguza taabu yake. Basi Yona
akaufurahia sana mmung’u-
nye huo.

**7** Lakini siku iliyofuata, wa-
kati wa mapambazuko, Mungu
wa kweli akamwamuru kiwa-
vi aushambulie mmung’unye
huo, nao ukanyauka. **8** Joto
la jua lilipoanza kuongezeka,
Mungu akaleta pia upepo wa
mashariki wenye joto kali, na
jua likamchoma Yona kichwa-
ni, karibu azimie. Akaende-
lea kuomba afe,* na kuende-
lea kusema: “Afadhali nife ba-
dala ya kuishi.”[a]

**9** Mungu akamuuliza Yona:
“Je, una sababu nzuri ya ku-
waka hasira kwa sababu ya
mmung’unye?”[b]

Ndipo Yona akasema: “Nina
sababu nzuri ya kukasirika, ni-
mekasirika sana hivi kwamba
natamani kufa.” **10** Lakini
Yehova akamwambia: “Uliu-
hurumia mmung’unye ambao
hukuufanyia kazi yoyote wala
kuukuza; uliota na kukua usi-
ku mmoja na kunyauka usiku
uliofuata. **11** Je, mimi pia si-
paswi kulihurumia jiji kubwa
la Ninawi,[c] ambalo lina watu
zaidi ya 120,000 ambao hata
hawajui kutofautisha jema na
baya,* na kuwahurumia pia
wanyama wao wengi?”[d]

**SURA YA 4**
*a* Yon 1:3
*b* Kut 34:6; Zb 78:38; Zb 86:5; Zb 145:8
*c* Hes 11:11, 15; 1Fa 19:2, 4; Ayu 6:8, 9
*d* Yon 3:4

**Safu ya 2**
*a* Yon 4:3
*b* Yon 4:4
*c* Yon 3:3
*d* Zb 36:6; Zb 145:9

**4:2** *Au “neema.” **4:6** *Au labda, “mbarika; mnyoyo; mbono.”

**4:8** *Au “kuomba nafsi yake ife.” **4:11** *Au “tofauti kati ya mkono wao wa kulia na wa kushoto.”

# MIKA

### YALIYOMO

1 Neno la Yehova lililomjia
Mika*[a] wa Moreshethi, ka-
tika siku za utawala wa Yotha-
mu,[b] Ahazi,[c] na Hezekia,[d] wa-
falme wa Yuda,[e] na ambalo ali-
lipokea katika maono kuhusu
Samaria na Yerusalemu:
2 "Sikieni, enyi mataifa
yote!
Sikiliza, Ee dunia na vitu
vyote vinavyokujaza,
Acha Bwana Mwenye Enzi
Kuu Yehova awe shahidi
dhidi yako[f]
—Yehova kutoka katika he-
kalu lake takatifu.
3 Kwa maana tazama! Yeho-
va anatoka mahali pake;
Atashuka chini na kuka-
nyaga sehemu za juu za
dunia.
4 Milima itayeyuka chini
yake,[g]
Na mabonde yatagawa-
nyika*
Kama nta mbele ya moto,
Kama maji yanayomwagwa
kwenye mteremko mkali.
5 Hayo yote kwa sababu ya
uasi wa Yakobo,
Kwa sababu ya dhambi za
nyumba ya Israeli.[a]
Uasi wa Yakobo ni nini?
Je, si Samaria?[b]
Na mahali pa juu pa Yuda
ni nini?[c]
Je, si Yerusalemu?
6 Nitafanya Samaria kuwa
rundo la magofu la sha-
mbani,
Mahali pa kupanda miza-
bibu;
Nitayatupa* mawe yake
chini bondeni,
Nami nitaichimbua misingi
yake.
7 Sanamu zake zote za ku-
chongwa zitavunjwa vi-
pandevipande,[d]
Na zawadi zote alizopewa
kwa sababu ya ukahaba
wake zitateketezwa mo-
toni.*[e]
Nitaharibu kabisa sanamu
zake zote.
Kwa sababu alizikusanya

1:1 *Ufupisho wa jina Mikaeli au Mikaya linalomaanisha "Ni Nani Aliye Kama Yehova?" 1:4 *Au "nchi tambarare za chini zitagawanyika."

1:6 *Tnn., "Nitayamwaga." 1:7 *Au "malipo yote ya ukahaba wake yatateketezwa motoni."

SURA YA 1
a Yer 26:18
b 2Fa 15:32-34; 2Nya 27:1, 2
c 2Fa 16:1, 2
d 2Fa 18:1-3; 2Nya 29:1, 2
e Isa 1:1; Ho 1:1
f Zb 50:7
g Amu 5:5; Zb 97:5

Safu ya 2
a 2Fa 17:7, 8
b Ho 7:1
c 2Fa 16:2, 4
d Law 26:30; Ho 8:6
e Ho 2:5; Ho 9:1

kwa kutumia malipo ya
ukahaba,
Nazo zitakuwa tena malipo
ya makahaba."
8 Kwa sababu hiyo nitalia
kwa sauti na kupiga ma-
yowe;[a]
Nitatembea bila viatu niki-
wa uchi.[b]
Nitalia kwa sauti kama
mbwamwitu wanavyolia,
Na kuomboleza kama mbu-
ni wanavyoomboleza.
9 Kwa sababu jeraha lake
haliwezi kuponywa;[c]
Limefika mpaka Yuda.[d]
Pigo limeenea mpaka kwe-
nye lango la watu wangu,
mpaka Yerusalemu.[e]
10 "Msitangaze hilo kule Ga-
thi;
Msilie hata kidogo.
Kule Beth-afra* mgaegae
mavumbini.
11 Vukeni mkiwa uchi na we-
nye aibu, enyi wakaaji*
wa Shafiri.
Wakaaji wa Saanani hawa-
jatoka nje.
Kutakuwa na kilio kikubwa
kule Beth-ezeli, nacho
hakitawasaidia.
12 Kwa maana wakaaji wa
Marothi wamengojea
mema,
Lakini mabaya yameshuka
kutoka kwa Yehova mpa-
ka kwenye lango la Yeru-
salemu.
13 Fungeni kundi la farasi
kwenye gari la vita, enyi
wakaaji wa Lakishi.[f]
Mlikuwa chanzo cha dha-
mbi kwa binti ya Sayuni,
Kwa maana maasi ya
Israeli yalipatikana nda-
ni yako.[a]
14 Kwa hiyo mtampa
Moresheth-gathi za-
wadi za kumuaga.*
Nyumba za Akzibu[b] ziliku-
wa kitu cha udanganyifu
kwa wafalme wa Israeli.
15 Bado nitawaletea
mshindi,*[c] enyi wakaaji
wa Maresha.[d]
Utukufu wa Israeli utafika
mpaka Adulamu.[e]
16 Nyoeni upara na kuzikata
kabisa nywele zenu kwa
ajili ya watoto wenu wa-
pendwa.
Nyoeni upara kama wa tai,
Kwa maana wamechuku-
liwa kutoka kwenu na
kupelekwa uhamishoni."[f]

2 "Ole wao wanaopanga nja-
ma yenye kudhuru,
Wanaotunga maovu vita-
ndani mwao!
Kunapopambazuka wana-
yatekeleza,
Kwa sababu wana uwezo
wa kuyatekeleza.[g]
2 Wanatamani mashamba
na kuyanyakua;[h]
Pia nyumba, na kuzi-
chukua;
Wanamlaghai mtu na ku-
chukua nyumba yake,[i]
Wanachukua urithi
wa mtu.
3 Kwa hiyo Yehova anasema
hivi:
'Sasa basi nakusudia kui-
letea familia hii msiba[j]
ambao hamtaweza kuue-
puka.*[k]
Hamtatembea tena kwa

SURA YA 1
a Yer 4:19
b Isa 20:2
c Isa 1:5, 6 Yer 15:18
d 2Fa 18:13 Isa 8:7, 8
e 2Nya 32:2 Mik 1:12
f Yos 15:20, 39 2Fa 18:14

Safu ya 2
a 1Fa 14:16 2Fa 16:2, 3 Yer 3:8
b Yos 15:20, 44
c Isa 7:17
d 2Nya 11:5, 8
e Ne 11:25, 30
f Kum 28:41 2Fa 17:6 Isa 39:7

SURA YA 2
g 1Fa 21:7
h Kut 20:17 1Fa 21:2 Isa 5:8
i Yer 22:17 Eze 22:12, 29
j Yer 18:11
k Amo 2:14

**1:10** * Au "Katika nyumba ya Afra." **1:11** * Tnn., "ewe mkaaji wa kike."

**1:14** * Au "za kwaheri." **1:15** * Au "mnyang'anyi." **2:3** * Tnn., "hamtauondoa kwenye shingo zenu."

kiburi,[a] kwa sababu uta-
kuwa wakati wa msiba.[b]
4 Siku hiyo watu watatunga
methali kuwahusu,
Nao watawaombolezea
kwa uchungu.[c]
Watasema: “Tumeangami-
zwa kabisa![d]
Alisababisha fungu la
watu wangu lichukuliwe
na wengine—Lo! Ameni-
pokonya![e]
Amemgawia yule asiye
mwaminifu mashamba
yetu.”
5 Kwa hiyo hamtakuwa na
mtu wa kunyoosha ka-
mba ya kupimia,
Wa kuigawa ardhi katika
kutaniko la Yehova.
6 Wanahubiri wakisema,
“Acheni kuhubiri!”
“Hawapaswi kuhubiri
mambo haya;
Hatutapatwa na aibu!”
7 Je, inasemwa, Ee nyumba
ya Yakobo, kwamba
“Roho ya Yehova imekosa
subira?
Je, haya ndiyo matendo
yake?”
Je, maneno yangu mwe-
nyewe hayawanufaishi
wale wanaotembea kwa
unyoofu?
8 Lakini hivi karibuni watu
wangu mwenyewe wa-
meinuka kama adui.
Mnalivua hadharani pa-
mbo la kifahari pamoja
na* vazi
Kutoka kwa watu wanao-
pita bila wasiwasi, kama
watu wanaorudi kutoka
vitani.
9 Mnawafukuza wanawake
wa watu wangu kutoka
katika nyumba zao zenye
kupendeza;
Mnaondoa fahari yangu
milele kutoka kwa wato-
to wao.
10 Inukeni mwende zenu,
kwa sababu hapa si
mahali pa kupumzika.
Kwa sababu ya uchafu,[a]
kuna maangamizi, maa-
ngamizi makubwa.[b]
11 Mtu akifuata upepo na
udanganyifu na kusema
uwongo huu:
“Nitawahubiria kuhusu di-
vai na pombe,”
Basi atakuwa mhubiri ana-
yewafaa kabisa watu
hawa![c]
12 Kwa hakika nitawakusa-
nya ninyi nyote, enyi
watu wa Yakobo;
Kwa kweli nitawakusanya
pamoja wale wanaobaki
wa Israeli.[d]
Kwa umoja nitawaweka
kama kondoo zizini,
Kama kundi la kondoo ka-
tika malisho yake;[e]
Litakuwa na kelele za
watu.’[f]
13 Yule anayevunja lango na
kutoka atawatangulia;
Nao watavunja lango na
kupitia langoni kwe-
nda nje.[g]
Mfalme wao atapitia humo
akiwatangulia,
Huku Yehova akiwao-
ngoza.”[h]

3 Nilisema: “Sikieni, tafa-
dhali, enyi viongozi wa
Yakobo
Nanyi makamanda wa nyu-
mba ya Israeli.[i]
Je, hampaswi kujua jambo
lililo la haki?

SURA YA 2
a Isa 2:11
b Amo 5:13
c Yer 9:10, Omb 1:1
d Isa 6:11, Yer 25:9, Sef 1:2
e 2Fa 17:23

Safu ya 2
a Zb 106:38, 39
b Yer 9:19, Yer 10:18
c 1Fa 22:6, 8, Isa 9:15, 16, Yer 6:13, 14, Eze 13:2, 3
d Isa 11:11, Yer 23:3, Yer 31:7, 8, Mik 4:6
e Eze 34:11
f Eze 36:38, Zek 8:22
g Isa 62:10
h Isa 49:10, Isa 52:12

SURA YA 3
i Mik 3:9

2:8 * Au labda, “kutoka kwenye.”

2 Lakini mnachukia mema[a]
na kupenda maovu;[b]
Mnawachuna ngozi watu
wangu na kuondoa nya-
ma kutoka kwenye mifu-
pa yao.[c]
3 Pia mnakula nyama ya
watu wangu[d]
Na kuwachuna ngozi,
Mnapasua mifupa yao,
na kuivunja vipande-
vipande,[e]
Kama kitu kinachopikwa
ndani ya chungu,* kama
nyama ndani ya chungu
cha kupikia.
4 Wakati huo watamlilia Ye-
hova awasaidie,
Lakini hatawajibu.
Ataufícha uso wake kuto-
ka kwao wakati huo,[f]
Kwa sababu ya matendo
yao maovu.[g]
5 Yehova anasema hivi
kuhusu manabii wa-
naowapotosha watu
wake,[h]
Wanaotangaza 'Amani!'[i]
huku wakitafuna* kwa
meno yao[j]
Lakini wanaotangaza# vita
dhidi ya yule asiyeweka
kitu vinywani mwao:
6 'Mtakuwa na usiku;[k] haku-
takuwa na maono;[l]
Mtakuwa na giza tu, haku-
takuwa na uaguzi.*
Jua litatua kwa manabii,
Na mchana utageuka kuwa
giza kwao.[m]
7 Watu wanaoona maono
wataaibishwa,[n]
Na wabashiri watakata
tamaa.
Wote watalazimika kufuni-
ka masharubu,*
Kwa maana hakuna jibu
kutoka kwa Mungu.'"
8 Lakini mimi, nimejazwa
nguvu kwa roho ya
Yehova,
Nimejazwa haki na
uwezo,
Ili nimwambie Yakobo uasi
wake na Israeli dhambi
yake.
9 Sikieni jambo hili, tafa-
dhali, enyi viongozi wa
nyumba ya Yakobo
Nanyi makamanda wa nyu-
mba ya Israeli,[a]
Mnaochukia haki na kupo-
tosha mambo yote yali-
yonyooka,[b]
10 Mnaojenga Sayuni kwa
umwagaji wa damu na
Yerusalemu kwa ukosefu
wa uadilifu.[c]
11 Viongozi* wake huhuku-
mu ili wapate rushwa,[d]
Makuhani wake hufu-
ndisha ili wapate
malipo,[e]
Na manabii wake hufanya
uaguzi# ili wapate
pesa.△[f]
Na bado wanamwegemea
Yehova,⊠ wakisema:
"Je, Yehova hayuko pamo-
ja nasi?[g]
Hakuna msiba utakaotu-
pata."[h]
12 Basi kwa sababu yenu,
Sayuni litalimwa kama
shamba,

SURA YA 3
a 1Fa 22:8; Amo 5:10
b 2Nya 19:2
c Eze 22:27; Amo 8:4; Sef 3:3
d Eze 34:2, 3
e Isa 3:15
f Omb 3:44
g Kum 31:17, 18; Isa 1:15; Isa 3:11
h Isa 9:15, 16; Isa 56:10
i Yer 23:16, 17; Eze 13:10
j Eze 13:19; Eze 34:2
k Yer 13:16
l Zb 74:9; Eze 13:23
m Isa 59:9, 10; Amo 8:9
n Isa 29:10

Safu ya 2
a Mik 3:1
b Kum 27:19; Yer 5:28
c Yer 22:13
d Isa 1:23; Isa 5:20, 23; Eze 22:12
e Yer 6:13
f Isa 56:10, 11
g Isa 48:1, 2; Yer 7:4
h Amo 9:10

**3:3** *Au "chungu cha kupikia chenye mdomo mpana." **3:5** *Au labda, "wanapokuwa na kitu cha kutafuna." #Tnn., "wanaotakasa." **3:6** *Au "ubashiri."

**3:7** *Au "watafumba vinywa vyao." **3:11** *Tnn., "Vichwa." #Au "hubashiri." △Au "fedha." ⊠Au "wanadai wanamwegemea Yehova."

Yerusalemu litakuwa marundo ya magofu,[a]
Na mlima wa Nyumba* utakuwa kama vilima msituni.#[b]

4 Katika siku za mwisho,*
Mlima wa nyumba ya Yehova[c]
Utaimarishwa kabisa juu ya vilele vya milima,
Nao utainuliwa juu ya vilima,
Na mataifa yatamiminika kwenye mlima huo.[d]
2 Na mataifa mengi yataenda na kusema:
"Njooni, twendeni juu kwenye mlima wa Yehova
Na kwenye nyumba ya Mungu wa Yakobo.[e]
Naye atatufundisha njia zake,
Nasi tutatembea katika vijia vyake."
Kwa maana sheria itatoka* Sayuni,
Na neno la Yehova litatoka Yerusalemu.
3 Atatekeleza hukumu miongoni mwa mataifa mengi[f]
Na kunyoosha* mambo kuhusiana na mataifa yenye nguvu yaliyo mbali.
Watafua panga zao ziwe majembe ya plau
Na mikuki yao iwe miundu.[g]
Taifa halitainua upanga juu ya taifa lingine,
Wala hawatajifunza vita tena kamwe.[h]
4 Wataketi,* kila mtu chini ya mzabibu wake na chini ya mtini wake,[a]
Na hakuna yeyote atakayewaogopesha,[b]
Kwa maana kinywa cha Yehova wa majeshi kimesema hayo.
5 Kwa maana mataifa yote yatatembea, kila taifa katika jina la mungu wake,
Lakini sisi tutatembea katika jina la Yehova Mungu wetu[c] milele na milele.
6 "Siku hiyo," asema Yehova,
"Nitamkusanya yule aliyekuwa akichechemea,
Na kumkusanya pamoja yule aliyetawanyika,[d]
Pamoja na wale niliowatesa.
7 Nitamfanya yule aliyekuwa akichechemea abaki,[e]
Na yule aliyepelekwa mbali kuwa taifa lenye nguvu;[f]
Na Yehova atawatawala akiwa mfalme katika Mlima Sayuni,
Kuanzia sasa mpaka milele.
8 Lakini wewe, Ee mnara wa kundi,
Kilima cha binti ya Sayuni,[g]
Kwako wewe utakuja, naam, utawala wa kwanza* utakuja,[h]
Ufalme ambao ni wa binti ya Yerusalemu.[i]
9 Sasa kwa nini unapiga kelele?
Je, huna mfalme,

---

**3:12** * Au "mlima wa hekalu." # Au "kilima chenye msitu." **4:1** * Au "Katika kipindi cha mwisho cha zile siku." **4:2** * Au "mafundisho yatatoka." **4:3** * Au "kurekebisha."
**4:4** * Au "Wataishi." **4:8** * Au "awali."

SURA YA 3
a Zb 79:1
b Yer 26:18

SURA YA 4
c Isa 11:9; Zek 8:3
d Zb 86:9; Isa 2:2-4; Isa 60:3; Ufu 15:4
e Yer 31:6; Zek 8:20, 21
f 1Sa 2:10; Zb 96:13; Isa 51:4, 5
g Ho 2:18; Zek 9:10
h Zb 72:7; Isa 9:7; Isa 60:18

Safu ya 2
a Zek 3:10
b Isa 54:14; Eze 34:25; Eze 39:25, 26
c Zek 10:12
d Zb 147:2; Isa 56:8; Eze 34:12, 16; Eze 37:21; Sef 3:19
e Isa 10:21; Mik 2:12; Mik 7:18
f Isa 60:22
g 2Sa 5:7
h Oba 21
i Zek 9:9

Au je, mshauri wako amea-
ngamia,
Hivi kwamba umeshikwa
na uchungu kama mwa-
namke anayezaa?[a]
10 Gaagaa na kulia kwa
uchungu, Ee binti ya
Sayuni,
Kama mwanamke ana-
yezaa,
Kwa maana sasa utatoka
jijini na kuishi shambani.
Utaenda mpaka Babiloni,[b]
Na huko utaokolewa;[c]
Huko Yehova atakununua
tena kutoka mikononi
mwa maadui wako.[d]
11 Sasa mataifa mengi yata-
kusanyika dhidi yako;
Yatasema, 'Acheni achafu-
liwe,
Macho yetu na yaone Sa-
yuni likipatwa na jambo
hili.'
12 Lakini hawajui mawazo ya
Yehova,
Hawaelewi kusudi* lake;
Kwa maana atawakusanya
kwenye uwanja wa kupu-
ria kama safu ya miga-
nda ya nafaka iliyotoka
kukatwa.
13 Inuka upure, Ee binti ya
Sayuni;[e]
Kwa sababu nitabadili pe-
mbe zako ziwe chuma,
Nami nitabadili kwato
zako ziwe shaba,
Nawe utapondaponda ka-
bisa mataifa mengi.[f]
Faida yao isiyo ya haki uta-
mtolea Yehova,
Na mali zao utampa Bwa-
na wa kweli wa dunia
yote."[g]

5 "Sasa unajikatakata,
Ee binti unayeshambu-
liwa;
Tumezingirwa.[a]
Wanampiga mwamuzi wa
Israeli shavuni kwa
fimbo.[b]
2 Na wewe, Ee Bethlehemu
Efratha,[c]
Uliye mdogo sana usiweze
kuwa miongoni mwa ma-
elfu ya* Yuda,[d]
Kutoka kwako atatoka kwa
ajili yangu yule atakaye-
kuwa mtawala katika
Israeli,
Ambaye asili yake ni ya ta-
ngu nyakati za kale, ta-
ngu siku za zamani za
kale.
3 Kwa hiyo atawaacha
Mpaka wakati ambapo
mwanamke anayepaswa
kuzaa atakapozaa.
Na wale ndugu zake wengi-
ne watarudi kwa watu wa
Israeli.
4 Atasimama na kuchu-
nga katika nguvu za
Yehova,[e]
Katika ukuu wa jina la
Yehova Mungu wake.
Nao watakaa kwa usa-
lama,[f]
Kwa maana sasa ukuu
wake utafika kwenye
miisho ya dunia.[g]
5 Naye ataleta amani.[h]
Mwashuru akiivamia nchi
yetu na kukanyaga-
kanyaga minara yetu
yenye ngome,[i]
Tutawainua wachungaji
saba dhidi yake, naam,
wakuu* wanane wana-
damu.

4:12 * Au "shauri."

5:2 * Au "koo za." 5:5 * Au "viongozi."

SURA YA 4
a Yer 30:6
b 2Fa 20:18; 2Nya 36:17, 20
c Zb 107:2, 3; Isa 48:20; Yer 15:21
d Isa 45:13; Zek 2:7
e Isa 41:15
f Zek 9:13
g Yos 6:18, 19; Isa 23:17, 18

Safu ya 2

SURA YA 5
a Kum 28:52
b Mt 26:67; Yoh 18:22; Yoh 19:3
c Mwa 35:19; Lu 2:4
d Mwa 49:10; 1Nya 5:2; Isa 9:6; Mt 2:4-6; Lu 1:32, 33; Lu 2:11; Yoh 7:42
e Eze 34:23; Eze 37:24
f Yer 23:5, 6
g Zek 9:9, 10
h Isa 9:6
i Isa 8:7

6 Wataichunga nchi ya
Ashuru kwa upanga,[a]
Na nchi ya Nimrodi[b] kwe-
nye malango yake.
Naye atatuokoa kutoka
kwa Mwashuru,[c]
Anapoivamia nchi yetu
na kulikanyaga-kanyaga
eneo letu.
7 Waliobaki wa Yakobo wa-
takuwa miongoni mwa
mataifa mengi
Kama umande kutoka kwa
Yehova,
Kama manyunyu ya mvua
juu ya mimea
Ambayo hayamtumaini
mwanadamu
Wala kuwangojea wana wa
wanadamu.
8 Waliobaki wa Yakobo wa-
takuwa miongoni mwa
mataifa,
Miongoni mwa mataifa
mengi,
Kama simba miongoni
mwa wanyama wa mwi-
tuni,
Kama mwanasimba* mio-
ngoni mwa makundi ya
kondoo,
Ambaye hupita na kurukia
na kurarua vipandevi-
pande;
Wala hakuna yeyote wa
kuwaokoa.
9 Mkono wako utainuliwa
juu ya maadui wako,
Na maadui wako wote
wataangamizwa."
10 "Siku hiyo," asema
Yehova,
"Nitawaangamiza kabisa
farasi wako na kuharibu
magari yako ya vita.
11 Nitaharibu majiji yaliyo
katika nchi yako
Na kubomoa ngome zako
zote.
12 Nitakomesha ulozi wako,*
Na hakuna mchawi yeyote
atakayebaki miongoni
mwako.[a]
13 Nitaharibu sanamu zako
za kuchongwa na nguzo
zako,
Nawe hutaiinamia tena
kazi ya mikono yako.[b]
14 Nitang'oa miti yako mita-
katifu*[c]
Na kuharibu kabisa majiji
yako.
15 Kwa hasira na ghadhabu
nitalipiza kisasi
Dhidi ya mataifa ambayo
hayajatii."

6 Sikieni, tafadhali, jambo
analosema Yehova.
Simameni, pelekeni kesi
mbele ya milima,
Vilima na visikie sauti
yenu.[d]
2 Sikieni kesi ya Yehova,
enyi milima,
Enyi misingi imara ya
dunia,[e]
Kwa maana Yehova ana
kesi dhidi ya watu wake;
Atateta dhidi ya Israeli:[f]
3 "Watu wangu, nimewafa-
nya nini?
Nimewachoshaje?[g]
Toeni ushahidi dhidi
yangu.
4 Kwa maana niliwapandi-
sha kutoka nchini Misri,[h]
Kutoka katika nyumba ya
utumwa niliwakomboa;[i]
Nilimtuma Musa, Haruni,
na Miriamu mbele yenu.[j]

5:8 * Au "mwanasimba mwenye manyoya marefu shingoni."
5:12 * Tnn., "kutoka mkononi mwako."
5:14 * Angalia Kamusi, uku. 2012.

SURA YA 5
a Isa 33:1
b Mwa 10:9-11
c Isa 14:25

Safu ya 2
a Isa 2:6; Isa 8:19
b Isa 2:8; Eze 36:25; Ho 14:3; Zek 13:2
c Isa 27:9

SURA YA 6
d Isa 5:3
e Zb 50:1, 4; Isa 1:2
f Isa 43:26; Yer 2:35; Ho 4:1
g Yer 2:5
h Kut 12:51; Kum 4:20
i Kum 7:8
j Kut 15:20

5 Watu wangu, tafadhali, kumbukeni pendekezo la Mfalme Balaki wa Moabu,[a]
Na jibu ambalo Balaamu mwana wa Beori alimpa[b]
—Kile kilichotukia kuanzia Shitimu[c] mpaka Gilgali[d]—
Ili mjue matendo ya uadilifu ya Yehova."
6 Nitakuja mbele za Yehova nikiwa na nini?
Nitainama mbele za Mungu aliye juu nikiwa na nini?
Je, nitakuja mbele zake nikiwa na dhabihu nzima za kuteketezwa,
Nikiwa na ndama wenye umri wa mwaka mmoja?[e]
7 Je, Yehova atapendezwa na maelfu ya kondoo dume,
Na makumi ya maelfu ya mito ya mafuta?[f]
Je, nitamtoa mwanangu mzaliwa wa kwanza kwa ajili ya uasi wangu,
Uzao wa mwili wangu kwa ajili ya dhambi yangu?*[g]
8 Ee mwanadamu, amekuambia yaliyo mema.
Na Yehova anataka* nini kutoka kwako?
Anataka tu utekeleze haki,#[h] uthamini sana ushikamanifu,△[i]
Na utembee kwa kiasi[j] na Mungu wako![k]
9 Sauti ya Yehova inaliita jiji;
Wale walio na hekima inayotumika wataliogopa jina lako.
Isikilizeni fimbo na yule aliyeichagua.[a]
10 Je, bado kuna hazina za uovu katika nyumba ya mwovu
Na kipimo kilichopunguka cha efa* kinachochukiza?
11 Je, ninaweza kuwa safi kimaadili* nikiwa na mizani ya uovu,
Nikiwa na mfuko wenye mawe ya kupimia ya udanganyifu?[b]
12 Kwa maana matajiri wake wamejaa ukatili,
Na wakaaji wake husema uwongo;[c]
Ulimi wao ni mdanganyifu kinywani mwao.[d]
13 "Kwa hiyo, nitakupiga na kukujeruhi,[e]
Na kukuacha katika hali ya ukiwa kwa sababu ya dhambi zako.
14 Utakula lakini hutashiba;
Utahisi njaa.[f]
Vitu utakavyotoa, hutaenda navyo kwa usalama,
Na utakavyoenda navyo, nitaviharibu kwa upanga.
15 Utapanda mbegu, lakini hutavuna.
Utakanyaga-kanyaga zeituni, lakini hutatumia mafuta yake;
Nawe utatengeneza divai mpya, lakini hutakunywa divai hata kidogo.[g]
16 Kwa maana unashika sheria za Omri na

SURA YA 6
a Hes 22:5, 6
b Hes 23:7, 8; Hes 24:10; Ufu 2:14
c Hes 25:1; Hes 33:48, 49
d Yos 4:19
e 1Sa 15:22; Zb 51:16, 17; Isa 1:11
f Zb 50:8-15
g 2Fa 3:26, 27; Eze 16:20
h Met 21:3; Isa 1:17; Yer 22:3; Eze 45:9; Ho 12:6
i Met 3:3; Ho 6:6; Zek 7:9
j Met 8:13
k Kum 10:12, 13

Safu ya 2
a Isa 9:13
b Kum 25:13; Met 11:1; Ho 12:7
c Isa 59:3; Mik 7:2
d Yer 9:3
e Isa 1:5
f Law 26:26; Eze 4:16; Ho 4:10
g Kum 28:38; Yer 12:13; Yoe 1:10; Amo 5:11

**6:7** * Au "dhambi ya nafsi yangu?" **6:8** * Au "anadai." # Au "uwe mwenye haki; bila upendeleo." △ Au "uwe mwenye fadhili na mshikamanifu katika upendo wako." Tnn., "upende upendo mshikamanifu."

**6:10** * Angalia Nyongeza B14. **6:11** * Au "bila hatia."

matendo yote ya nyumba
ya Ahabu,[a]
Nawe unafuata ushauri
wao.
Ndiyo sababu nitakufanya
kuwa kitu cha kutisha
Na wakaaji wake kuwa kitu
cha kupigiwa mluzi;[b]
Nawe utabeba dharau za
mataifa."[c]

7 Ole wangu! Mimi ni kama
mtu ambaye,
Baada ya matunda ya kia-
ngazi kukusanywa
Na masalio kuokotwa
baada ya mavuno ya
zabibu,
Hapati kishada chochote
cha zabibu za kula,
Wala tini inayoiva mapema
ninayotamani kula.*
2 Mtu mshikamanifu amea-
ngamia* duniani;
Miongoni mwa wanadamu
hakuna yeyote aliye
mnyoofu.[d]
Wote huvizia ili wamwage
damu.[e]
Kila mmoja anamwinda
ndugu yake mwenyewe
kwa wavu wa kuko-
kotwa.
3 Mikono yao ni stadi kati-
ka kutenda maovu;[f]
Mkuu anadai vitu,
Hakimu anaomba zawadi,[g]
Mtu maarufu anasema vitu
anavyotamani,*[h]
Nao hupanga njama pa-
moja.#
4 Aliye bora zaidi kati yao ni
kama miiba,
Na mnyoofu zaidi kati yao
ni mbaya zaidi kuliko
uzio wa miiba.
Siku ya walinzi wako na
siku utakayowajibishwa
itakuja.[a]
Sasa watashikwa na wasi-
wasi.[b]
5 Usimwamini mwenzako
Wala usimtumaini rafiki
wa karibu.[c]
Uwe mwangalifu kuhusu
mambo unayomwa-
mbia yule unayelala
ukiwa umemkumbatia.
6 Kwa maana mwana ana-
mdharau baba yake,
Binti anashindana na
mama yake,[d]
Na binti mkwe anampinga
mama mkwe wake;[e]
Maadui wa mtu ni
watu wa nyumbani
mwake.[f]
7 Lakini mimi, nitaendelea
kumtazamia Yehova.[g]
Nitaonyesha mtazamo wa
kumngojea* Mungu wa
wokovu wangu.[h]
Mungu wangu atanisikia.[i]
8 Usishangilie juu yangu,
ewe adui yangu.*
Ingawa nimeanguka, nita-
simama;
Ingawa ninakaa gizani,
Yehova atakuwa nuru
yangu.
9 Ghadhabu ya Yehova nitai-
vumilia
—Kwa maana nimemte-
ndea dhambi—[j]
Mpaka atakapoitetea
kesi yangu na kutekele-
za haki kwa ajili yangu.

SURA YA 6
a 1Fa 16:25, 30; 2Fa 16:2, 3; 2Fa 21:1, 3
b Yer 19:8
c Zb 44:13; Yer 51:51; Omb 5:1; Da 9:16

SURA YA 7
d Isa 57:1
e Isa 59:7
f Yer 3:5; Yer 4:22; Eze 22:6
g Isa 1:23; Mik 3:11
h 1Fa 21:5, 6

Safu ya 2
a Isa 10:3; Eze 12:23; Ho 9:7
b Isa 22:5
c Yer 9:4
d Eze 22:7
e Lu 12:53
f Yer 12:6; Mt 10:35, 36
g Zb 123:2; Isa 8:17
h Zb 25:5; Zb 62:1; Omb 3:26
i Zb 40:1; Isa 12:2; Isa 25:9
j Omb 1:18

7:1 *Au "ambayo nafsi yangu inatamani." 7:2 *Au "ametoweka." 7:3 *Au "tamaa ya nafsi yake." #Tnn., "huisokota pamoja."

7:7 *Au "Nitamngojea kwa subira." 7:8 *Katika Kiebrania, neno "adui" liko katika jinsia ya kike.

Atanileta nje kwenye
nuru;
Nitautazama uadilifu
wake.
10 Adui yangu pia ataona,
Na aibu itamfunika yule
aliyeniambia:
“Yuko wapi Yehova Mungu
wako?”[a]
Macho yangu yatamtaza-
ma adui yangu.
Sasa atakanyagwa-
kanyagwa kama
matope barabarani.
11 Itakuwa siku ya kujenga
kuta zako za mawe;
Siku hiyo mipaka itapa-
nuliwa.*
12 Siku hiyo watakuja
kwako
Watatoka mbali kule Ashu-
ru na katika majiji ya
Misri,
Kutoka Misri hadi kufika
Mto Efrati;
Kutoka bahari mpaka ba-
hari na kutoka mlima
mpaka mlima.[b]
13 Na nchi itakuwa katika
hali ya ukiwa kwa saba-
bu ya wakaaji wake,
Kwa sababu ya mambo
waliyotenda.*
14 Wachunge watu wako kwa
fimbo yako, kundi la uri-
thi wako,[c]
Yule aliyekuwa akiishi
peke yake msituni
—katika shamba la
matunda.
Waache wale Bashani na
Gileadi[d] kama ilivyokuwa
siku za kale.
15 “Kama ilivyokuwa katika
siku ulizotoka nchini
Misri,
Nitamwonyesha yeye
mambo ya ajabu.[a]
16 Mataifa yataona na kuai-
bika licha ya nguvu zote
walizo nazo.[b]
Watafunika kinywa chao
kwa mkono wao;
Masikio yao yatakuwa ki-
ziwi.
17 Wataramba mavumbi
kama nyoka;[c]
Kama wanyama wanaota-
mbaa wa duniani watato-
ka katika ngome zao wa-
kitetemeka.
Watakuja kwa Yehova Mu-
ngu wetu wakiwa na
hofu,
Nao watakuogopa wewe.”[d]
18 Ni Mungu gani aliye kama
wewe,
Unayesamehe dhambi na
kuachilia makosa[e] ya
watu waliobaki wa
urithi wako?[f]
Hutaendelea kuwa na hasi-
ra milele,
Kwa maana unapendezwa
na upendo mshikama-
nifu.[g]
19 Utatuonyesha tena rehe-
ma;[h] utazishinda* dha-
mbi zetu.
Utazitupa dhambi zao
zote katika vilindi vya
bahari.[i]
20 Utamtendea Yakobo kwa
uaminifu,
Na Abrahamu kwa upendo
mshikamanifu,
Kama ulivyowaapia maba-
bu zetu tangu siku za
kale.[j]

7:11 *Au labda, “amri itakuwa mbali sana.” 7:13 *Tnn., “kwa sababu ya matokeo ya matendo yao.”

7:19 *Au “utazikanyaga-kanyaga chini; utazitiisha.”

SURA YA 7
a Zb 79:10; Zb 115:2; Yoe 2:17
b Isa 11:16; Isa 27:13; Ho 11:11
c Isa 40:11
d Yer 50:19; Eze 34:23

Safu ya 2
a Zb 78:12; Isa 63:11; Yer 23:7, 8
b Zb 126:2; Isa 26:11; Isa 66:18
c Isa 49:23
d Yer 33:9
e Kut 34:6, 7; Isa 1:18; Isa 44:22; Yer 50:20; Da 9:9
f Yer 23:3; Yoe 2:32
g Zb 103:9; Isa 57:16; Omb 3:22
h Kum 30:3; Zb 103:8, 13; Ho 2:19
i Zb 103:12; Isa 55:7; Yer 31:34
j Mwa 22:17; Zb 105:8-11; Lu 1:72, 73; Mdo 3:25, 26

# NAHUMU

YALIYOMO



**1** Tangazo dhidi ya Ninawi:[a]
Kitabu cha maono ya Na-
humu* Mwelkoshi:
**2** Yehova ni Mungu anaye-
taka watu wamwabudu
yeye peke yake[b] naye hu-
lipiza kisasi;
Yehova hulipiza kisasi
naye yuko tayari kuo-
nyesha ghadhabu yake.[c]
Yehova hulipiza kisasi dhi-
di ya maadui wake,
Naye hukusanya ghadha-
bu kwa ajili ya maadui
wake.
**3** Yehova si mwepesi wa ha-
sira,[d] naye ana nguvu
nyingi,[e]
Lakini Yehova hatasita
kamwe kutoa adhabu
inayostahiliwa.[f]
Kijia chake kimo katika
upepo unaosababisha
uharibifu na katika dho-
ruba,
Na mawingu ni mavumbi
ya miguu yake.[g]
**4** Hukemea bahari,[h] naye
huikausha;
Naye huifanya mito yote
ikauke.[i]
Bashani na Karmeli hu-
nyauka,[a]
Na maua ya Lebanoni hu-
nyauka.
**5** Milima hutetemeka kwa
sababu yake,
Na vilima huyeyuka.[b]
Dunia itasukasuka kwa sa-
babu ya uso wake,
Pamoja na nchi na wote
wanaoishi humo.[c]
**6** Ni nani anayeweza kusi-
mama mbele ya hasira
yake kali?[d]
Na ni nani anayeweza ku-
stahimili joto la hasira
yake?[e]
Ghadhabu yake itamwa-
gwa kama moto,
Na miamba itavunjika-
vunjika kwa sababu
yake.
**7** Yehova ni mwema,[f] ni ngo-
me katika siku ya taabu.[g]
Anawakazia fikira* wale
wanaotafuta kimbilio
kwake.[h]
**8** Kwa mafuriko makubwa
atapaangamiza kabisa
mahali pake,*

1:1 *Maana yake "Mfariji."

1:7 *Au "Anawatunza." Tnn., "Anawajua." 1:8 *Yaani, Ninawi.

SURA YA 1
a Isa 10:12; Nah 3:7; Sef 2:13
b Kut 20:5
c Kum 32:35, 41; Isa 59:18
d Hes 14:18
e Ayu 9:4
f Kut 34:6, 7
g Ayu 38:1
h Ayu 38:11; Zb 104:6, 7; Zb 107:29
i Yos 3:16

Safu ya 2
a Isa 33:9; Amo 1:2
b 2Sa 22:8; Zb 68:7, 8
c Zb 97:4, 5; Isa 24:1
d Yer 10:10
e Kum 32:22
f Zb 136:1; Mt 19:17
g Zb 46:1; Zb 91:2; Met 18:10; Isa 25:4
h Zb 1:6

Na giza litawafuatia maadui wake.
9 Mtapanga njama gani dhidi ya Yehova?
Anasababisha maangamizi kamili.
Taabu haitatokea tena mara ya pili.[a]
10 Kwa maana wamesokotana kama miiba,
Nao ni kama watu waliolewa pombe;*
Lakini watateketezwa kabisa kama nyasi kavu.
11 Kutoka kwako atatoka yule anayepanga njama ya uovu dhidi ya Yehova,
Akitoa ushauri usiofaa.
12 Yehova anasema hivi:
"Ingawa walikuwa na nguvu nyingi na walikuwa wengi,
Hata hivyo, wataangamizwa na kutoweka.*
Nimekutesa wewe,# lakini sitakutesa tena.
13 Na sasa nitavunja nira yake na kuiondoa juu yako,[b]
Nami nitazikata pingu zako vipande viwili.
14 Yehova ameamuru hivi kukuhusu,*
'Jina lako halitaendelezwa tena.
Nitaziharibu sanamu zako za kuchongwa na sanamu za chuma# kutoka katika nyumba ya△ miungu yako.
Nitakuchimbia kaburi, kwa sababu unachukiza.'
15 "Tazama! Miguu ya yule anayeleta habari njema iko milimani,
Yule anayetangaza amani.[a]
Fanya sherehe zako,[b] Ee Yuda, timiza nadhiri zako,
Kwa maana mtu asiyefaa hatapita tena kati yako.
Ataangamizwa kabisa."

2 Yule anayetawanya amekuvamia.*[c]
Linda ngome.
Linda njia.
Jitayarisheni# na mkusanye nguvu zenu zote.
2 Kwa maana Yehova atarudisha fahari ya Yakobo,
Pamoja na fahari ya Israeli,
Kwa sababu waangamizaji wamewaangamiza;[d]
Nao wameharibu machipukizi yao.
3 Ngao za wanaume wake hodari zimetiwa rangi nyekundu,
Mashujaa wake wamevaa nguo nyekundu.
Vyuma vya magari yake ya vita vinawakawaka kama moto
Katika siku anayojitayarisha kwa ajili ya vita,
Na mikuki ya miberoshi inapotikiswa.
4 Magari ya vita yanaendeshwa kwa kasi sana barabarani.
Yanakimbia huku na huku katika viwanja vya mji.
Yanang'aa kama mienge inayowaka na kumweka kama radi.
5 Atawaita maofisa wake.
Watajikwaa wanaposonga mbele.

SURA YA 1
a Isa 10:24, 25
b Isa 14:25

Safu ya 2
a Isa 52:7; Ro 10:15
b Kum 16:16

SURA YA 2
c Yer 25:9
d 2Fa 17:6

1:10 *Au "pombe ya ngano." 1:12 *Au labda, "naye atapita katikati yake." #Yaani, watu wa Yuda. 1:14 *Yaani, Ashuru. #Au "sanamu za kuyeyushwa." △Au "hekalu la."

2:1 *Yaani, Ninawi. #Tnn., "Imarisheni viuno."

Wanakimbilia haraka kwenye ukuta wake;
Wanaweka kizuizi.
6 Malango ya mto yatafunguliwa,
Na jumba la mfalme litayeyushwa.*
7 Imeamriwa:* Amefunuliwa,
Amechukuliwa, na vijakazi wake wanalia kwa huzuni;
Wanalia kama njiwa huku wakijipigapiga vifua.#
8 Katika siku zake zote jiji la Ninawi[a] lilikuwa kama dimbwi la maji,
Lakini sasa wanakimbia.
"Simameni tuli! Simameni tuli!"
Lakini hakuna yeyote anayegeuka nyuma.[b]
9 Poreni fedha, poreni dhahabu!
Hazina zake haziishi.
Zimejazwa kila aina ya vitu vyenye thamani.
10 Jiji liko tupu, liko ukiwa, na limeharibiwa kabisa![c]
Mioyo yao inayeyuka kwa woga, magoti yao yanalegea, viuno vyao vinatetemeka;
Nyuso zao zote zimebadilika rangi.
11 Liko wapi pango la simba,[d] mahali ambapo wanasimba* wanakula,
Mahali ambapo simba anatoka akimwongoza mtoto wake,
Na hakuna yeyote wa kuwaogopesha?
12 Simba aliwararulia watoto wake mawindo ya kutosha,
Akayakaba pumzi mawindo kwa ajili ya majike yake.
Alijaza mawindo katika mapango yake,
Makao yake akayajaza wanyama walioraruliwa.
13 "Tazama! Niko dhidi yako," asema Yehova wa majeshi,[a]
"Nitayateketeza kwa moto magari yake ya vita,[b]
Na upanga utawachinja wanasimba wako.*
Nitayaangamiza kabisa mawindo yako duniani,
Na sauti ya wajumbe wako haitasikika tena."[c]

3 Ole kwa jiji la umwagaji wa damu!
Limejaa kabisa udanganyifu na unyang'anyi.
Halikosi kamwe mawindo!
2 Kuna sauti ya mjeledi na mlio wa magurudumu,
Farasi anayekimbia kasi na gari la vita linalorukaruka.
3 Mpanda farasi aliye juu ya farasi, upanga unaomweka, na mkuki unaometameta,
Umati wa watu waliouawa na marundo ya maiti
—Maiti hazihesabiki.
Wanaendelea kujikwaa juu ya maiti.
4 Yote hayo ni kwa sababu ya matendo mengi ya ukahaba yaliyotendwa na huyo kahaba,
Aliye mrembo na mwenye kuvutia, bimkubwa wa uchawi,

SURA YA 2
a Mwa 10:8, 11
b Sef 2:13
c Sef 2:15
d Yer 2:14, 15 Yer 50:17

Safu ya 2
a Isa 10:12
b Zb 46:9 Isa 37:24
c 2Fa 18:17

2:6 *Au "litaporomoka." 2:7 *Au "Imeagizwa." #Tnn., "mioyo." 2:11 *Au "wanasimba wenye manyoya marefu shingoni."

2:13 *Au "wanasimba wako wenye manyoya marefu shingoni."

Anayeyanasa mataifa kwa ukahaba wake na familia kwa uchawi wake.
5 “Tazama! Niko dhidi yako,”* asema Yehova wa majeshi,[a]
“Nitainua nguo yako juu na kufunika uso wako;
Nitayafanya mataifa yaone uchi wako,
Na falme zione aibu yako.
6 Nitatupa uchafu juu yako
Na kukufanya udharauliwe;
Nitakufanya uwe kioja.*[b]
7 Kila mtu atakayekuona atakukimbia[c] na kusema,
‘Jiji la Ninawi limeangamizwa!
Ni nani atakayelihurumia?’
Nitakutafutia wapi wafariji?
8 Je, wewe ni bora kuliko jiji la No-amoni,*[d] lililoketi kando ya mifereji ya Nile?[e]
Maji yalilizunguka;
Utajiri wake ulikuwa bahari na ukuta wake ulikuwa bahari.
9 Nchi ya Ethiopia ilikuwa chanzo cha nguvu zake zisizo na mipaka, pia Misri.
Putu[f] na Walibya walikusaidia.[g]
10 Lakini hata yeye alipelekwa uhamishoni;
Alienda utekwani.[h]
Watoto wake pia walipondwa-pondwa katika kila pembe ya barabara.
Walipiga kura ili kuwauza wanaume wake wanaoheshimiwa,
Na wanaume wake wote wakuu wamefungwa kwa pingu.
11 Wewe pia utalewa;[a]
Utaenda mafichoni.
Utatafuta kimbilio kutoka kwa adui.
12 Ngome zako zote ni kama mitini yenye tini za kwanza zilizoiva;
Zikitikiswa, zitaanguka kinywani mwa walaji walafi.
13 Tazama! Wanajeshi wako ni kama wanawake kati yako.
Malango ya nchi yako yatakuwa wazi kabisa kwa ajili ya maadui wako.
Moto utateketeza kabisa makomeo ya malango yako.
14 Teka maji kabla hujazingirwa![b]
Imarisha ngome zako.
Shuka chini kwenye matope na kukanyagakanyaga udongo wa mfinyanzi;
Chukua chombo cha kufyatulia matofali.
15 Hata huko moto utakuteketeza kabisa.
Upanga utakukatakata.[c]
Utakutafuna kama nzige wachanga wanavyofanya.[d]
Ongezeka sana kama nzige wachanga!
Naam, ongezeka sana kama nzige!
16 Umezidisha wafanyabiashara wako kuliko nyota za mbinguni.
Nzige mchanga hujivua ngozi kisha huruka na kwenda zake.

3:5 *Yaani, Ninawi. 3:6 *Au “kitu cha kuchekesha.” 3:8 *Yaani, Thebesi.

SURA YA 3
a Nah 2:13
b Sef 2:15
c Nah 2:8
d Yer 46:25; Eze 30:14
e Isa 19:6
f Mwa 10:6
g 2Nya 16:8; Yer 46:8, 9
h Isa 20:4

Safu ya 2
a Zb 75:8; Yer 25:15
b 2Nya 32:3, 4
c Sef 2:13
d Kut 10:14, 15

17 Walinzi wako ni kama nzige,
Na maofisa wako ni kama kundi la nzige.
Wanapiga kambi katika mazizi ya mawe siku yenye baridi,
Lakini jua linapowaka, wao huruka na kwenda zao;
Na hakuna yeyote anayejua mahali walipo.
18 Wachungaji wako wanasinzia, Ee mfalme wa Ashuru;
Wakuu wako wanakaa katika makao yao.
Watu wako wametawanyika milimani,
Na hakuna yeyote anayewakusanya pamoja.[a]
19 Msiba wako hauna kitulizo.
Jeraha lako haliwezi kuponywa.
Wale wote wanaosikia habari zako watapiga makofi;[b]
Kwa maana ni nani ambaye hajateseka kwa sababu ya ukatili wako usio na mwisho?”[c]

Safu ya 2

SURA YA 3
a Nah 2:8
b Sef 2:15
c Isa 10:5, 6 Isa 37:18

# HABAKUKI

YALIYOMO



1 Tangazo ambalo nabii Habakuki* alipokea katika maono:
2 Ee Yehova, nililie msaada mpaka lini, lakini wewe hunisikii?[a]
Nitaomba msaada kwa sababu ya ukatili mpaka lini, lakini huingilii kati?*[a]
3 Kwa nini unanifanya nione mambo mabaya?
Na kwa nini unavumilia ukandamizaji?

SURA YA 1
a Zb 13:1

Safu ya 2
a Zb 22:1 Zb 74:10 Ufu 6:10

1:1 *Huenda jina hili linamaanisha “Kumbatio Changamfu.”

1:2 *Au “huniokoi.”

Kwa nini uharibifu na ukatili uko mbele yangu?
Na kwa nini ugomvi na mizozo inaongezeka?
4 Kwa hiyo sheria haifanyi kazi,
Na haki haitekelezwi kamwe.
Kwa maana mwovu amemzingira mwadilifu;
Ndiyo sababu haki imepotoshwa.[a]
5 “Tazameni miongoni mwa mataifa, kazeni uangalifu!
Tazameni kwa mshangao na kustaajabu;
Kwa maana jambo fulani litatukia katika siku zenu
Ambalo hamtaamini hata mkiambiwa.[b]
6 Kwa maana tazama, ninawainua Wakaldayo,[c]
Taifa katili na linalotenda haraka-haraka,
Wanasambaa upesi katika maeneo makubwa sana ya dunia
Ili wachukue kwa nguvu makao ambayo si yao.[d]
7 Wanatisha na kuogopesha.
Wanaweka sheria* yao wenyewe na mamlaka# yao wenyewe.[e]
8 Farasi wao wanakimbia kasi kuliko chui,
Nao ni wakali kuliko mbwamwitu wakati wa usiku.[f]
Farasi wao wa vita hukimbia mbele kwa kasi;
Farasi wao hutoka mbali sana.
Wanashuka chini kwa kasi kama tai anayekimbilia chakula.[g]
9 Wote huja wakikusudia kutenda ukatili.[a]
Nyuso zao kwa pamoja ni kama upepo wa mashariki,[b]
Nao huchota mateka kama mchanga.
10 Wanawadhihaki wafalme
Na kuwacheka maofisa wakuu.[c]
Wanaicheka kila ngome;[d]
Wanatengeneza daraja kwa rundo la udongo na kuiteka.
11 Kisha wanasonga mbele kama upepo na kupita humo,
Lakini watakuwa na hatia,[e]
Kwa sababu wanasema nguvu zao zinatoka kwa mungu wao.”*[f]
12 Je, wewe si wa tangu milele, Ee Yehova?[g]
Ee Mungu wangu, Mtakatifu wangu, wewe hufi.*[h]
Ee Yehova, uliwachagua ili watekeleze hukumu;
Mwamba wangu,[i] uliwaweka ili watekeleze adhabu.#[j]
13 Macho yako ni safi sana yasiweze kutazama uovu,
Nawe huwezi kuvumilia uovu.[k]
Basi, kwa nini unawavumilia wenye hila[l]
Na kunyamaza mtu mwovu anapommeza mtu mwadilifu kuliko yeye?[m]
14 Kwa nini unamfanya mwanadamu awe kama samaki wa baharini,
Kama viumbe wanaotambaa ambao hawana mtawala?

1:7 *Au “haki.” #Au “heshima.”

1:11 *Au labda, “nguvu zao ni mungu wao.” 1:12 *Au labda, “sisi hatutakufa.” #Au “wakaripie.”

SURA YA 1
a Ayu 12:6 Zb 12:8 Mhu 8:11 Isa 1:21 Mdo 7:52, 53
b Isa 28:21 Isa 29:14 Omb 4:11, 12 Mdo 13:40, 41
c Yer 22:7 Yer 46:2
d Kum 28:49-51 Yer 5:15-17 Yer 6:22, 23 Eze 23:22, 23
e Yer 39:5-7 Da 5:18, 19
f Yer 5:6
g Yer 4:13 Omb 4:19 Eze 17:3

Safu ya 2
a Yer 25:9
b Isa 27:8 Eze 17:10
c 2Fa 24:12
d Yer 32:24 Yer 52:7
e Isa 47:5, 6 Yer 51:24 Zek 1:15
f Da 5:1, 4
g Zb 90:2 Zb 93:2 Ufu 1:8
h 1Ti 1:17 Ufu 15:3
i Kum 32:4
j Yer 30:11
k Zb 5:4, 5
l Yer 12:1
m Zb 35:21, 22

15 Hao wote yeye* huwavua
kwa ndoano.
Huwakamata kwa wavu
wake wa kukokotwa,
Naye huwakusanya katika
wavu wake wa kuvulia
samaki.
Ndiyo sababu anashangilia
sana.[a]
16 Ndiyo sababu anatoa dha-
bihu kwa ajili ya wavu
wake wa kukokotwa
Na kutoa dhabihu* kwa
ajili ya wavu wake wa ku-
vulia samaki;
Kwa maana nyavu hizo zi-
memletea utajiri,#
Na chakula chake ni bora.
17 Je, ataendelea kutoa sa-
maki katika wavu wake
wa kukokotwa?*
Je, ataendelea kuyaanga-
miza mataifa bila hu-
ruma?[b]

2 Nitaendelea kusimama ka-
tika kituo changu cha
ulinzi,[c]
Nami nitasimama juu ya
boma.
Nitaendelea kukaa macho
ili nione atakalosema ku-
pitia kwangu
Na lile nitakalojibu nitaka-
pokaripiwa.
2 Kisha Yehova akanijibu:
“Andika maono haya, na
uyaandike waziwazi kwe-
nye mababa,[d]
Ili anayeyasoma kwa sauti,
ayasome kwa urahisi.*[e]
3 Kwa maana maono hayo
bado yatatimia kwa wa-
kati wake uliowekwa,
Nayo yanasonga haraka
kuelekea mwisho* wake,
nayo hayatasema
uwongo.
Hata yakikawia,# endelea
kuyatarajia!△[a]
Kwa maana hakika yata-
timia.
Hayatachelewa!
4 Mwangalie mtu mwenye
kiburi;*
Hana unyoofu ndani yake.
Lakini mwadilifu ataishi
kwa uaminifu wake.#[b]
5 Kwa kweli, kwa sababu di-
vai ina hila,
Mtu mwenye kiburi hatati-
miza lengo lake.
Hufanya hamu* yake iwe
kubwa kama Kaburi;#
Yeye ni kama kifo na ha-
wezi kutoshelezwa.
Huendelea kuyakusanya
mataifa yote
Na kujikusanyia watu wa
mataifa yote.[c]
6 Je, hao wote hawatasema
methali, fumbo, na vite-
ndawili kumshutumu?[d]
Watasema:
‘Ole wake anayejirundikia
vitu visivyo vyake
—Mpaka lini?—
Na kufanya deni lake mwe-
nyewe liwe kubwa hata
zaidi!
7 Je, wanaokudai hawatai-
nuka kwa ghafla?
Wataamka na kukutikisa
kwa fujo,
Nawe utakuwa kitu cha ku-
porwa nao.[e]

SURA YA 1
a Yer 50:11
b 2Nya 36:17; Nah 3:7

SURA YA 2
c Isa 21:8; Mik 7:7
d Kut 17:14
e Kum 31:9, 11

Safu ya 2
a Mik 7:7
b Yoh 3:36; Ro 1:17; Gal 3:11; Ebr 10:38
c Isa 14:16, 17
d Isa 14:4
e Yer 51:11

1:15 *Yaani, jeshi la Wakaldayo. 1:16 *Au “kufukiza moshi wa dhabihu.” #Tnn., “Kwa maana kupitia hizo fungu lake limetiwa mafuta mengi.” 1:17 *Au labda, “kuchomoa upanga wake.” 2:2 *Au “kwa ufasaha.”

2:3 *Au “utimizo.” #Au “Hata ikionekana kwamba yanakawia.” △Au “kuyangojea kwa hamu!” 2:4 *Au “Tazama! Nafsi yake imefutuka. #Au labda, “imani yake; itikadi yake.” 2:5 *Au “nafsi.” #Au “Sheoli.” Angalia Kamusi, uku. 2012.

8 Kwa sababu ulipora mataifa mengi,
Mataifa mengine yote yatakupora,[a]
Kwa sababu ulimwaga damu ya wanadamu
Na kwa sababu ya ukatili ulioitendea dunia,
Majiji na wale wanaoishi humo.[b]
9 Ole wake anayeitafutia nyumba yake faida ya uovu,
Ili aweke kiota chake juu,
Aepuke kunaswa na msiba!
10 Umepanga njama ya aibu dhidi ya nyumba yako.
Kwa kuyaangamiza mataifa mengi unatenda dhambi dhidi yako mwenyewe.*[c]
11 Kwa maana jiwe litapaza sauti kutoka ukutani,
Na kutoka kwenye mbao za paa, boriti italijibu jiwe hilo.
12 Ole wake anayejenga jiji kwa umwagaji wa damu,
Na kuusimamisha mji kwa ukosefu wa uadilifu!
13 Tazama! Je, si Yehova wa majeshi anayesababisha mataifa yafanye kazi kwa bidii ili kuulisha moto,
Na kusababisha mataifa yajichoshe bure?[d]
14 Kwa maana dunia itajaa ujuzi wa utukufu wa Yehova
Kama maji yanavyoifunika bahari.[e]
15 Ole wake anayewapa wenzake kinywaji,
Na kuongeza ghadhabu na hasira ndani yake ili awaleweshe,
Kusudi atazame uchi wao!
16 Utajaa kabisa aibu badala ya utukufu.
Wewe pia—kunywa na kufunua hali yako ya kutotahiriwa.*
Kikombe kilicho kwenye mkono wa kuume wa Yehova kitazunguka na kufika kwako,[a]
Na fedheha itafunika kabisa utukufu wako;
17 Kwa sababu ukatili ulioitendea Lebanoni utakufunika,
Na maangamizi yaliyowatisha wanyama yatakujia,
Kwa sababu ulimwaga damu ya wanadamu
Na kwa sababu ya ukatili ulioitendea dunia,
Uliyoyatendea majiji na wale wanaoishi humo.[b]
18 Sanamu ya kuchongwa ina faida gani
Na mtu ndiye aliyeichonga?
Sanamu ya chuma* na mwalimu wa uwongo ana faida gani,
Hata ingawa yule aliyeitengeneza anaitumaini,
Akitengeneza miungu ya ubatili ambayo haiwezi kuongea?[c]
19 Ole wake anayekiambia kipande cha ubao, "Amka!"
Au anayeliambia jiwe lisiloweza kuongea, "Amka! Tufundishe!"
Tazama! Sanamu hiyo imefunikwa kwa dhahabu na fedha,[d]
Nayo haina pumzi yoyote ndani yake.[e]
20 Lakini Yehova yuko katika hekalu lake takatifu.[f]

SURA YA 2
a Isa 13:19; Yer 27:6, 7; Zek 2:7-9
b 2Nya 36:17; Zb 137:8
c Isa 14:20
d Yer 51:58
e Zb 72:19; Isa 11:9; Zek 14:9

Safu ya 2
a Zb 75:8; Isa 51:22, 23; Yer 25:28; Yer 51:57
b Zb 137:8; Yer 50:28; Yer 51:24
c Isa 42:17; Isa 44:19, 20; Isa 45:20
d Isa 40:19; Isa 46:6
e Yer 51:17
f Isa 6:1

2:10 * Au "dhidi ya nafsi yako."

2:16 * Au labda, "na kupepesuka." 2:18 * Au "sanamu ya kuyeyushwa."

Dunia yote na inyamaze
mbele zake!'"[a]

3 Sala ya nabii Habakuki, aliyoitoa kama nyimbo za huzuni:*

2 Ee Yehova, nimesikia habari kukuhusu.
Ninaogopa matendo yako, Ee Yehova.
Uyafufue kati ya ile miaka!*
Uyafanye yajulikane kati ya hiyo miaka.*
Nawe ukumbuke kuonyesha rehema wakati wa msukosuko.[b]
3 Mungu alikuja kutoka Temani,
Yeye Aliye Mtakatifu kutoka Mlima Parani.[c] (*Sela*)*
Utukufu wake ulifunika mbingu;[d]
Na dunia ikajaa sifa yake.
4 Aling'aa kama nuru.[e]
Miale miwili ilimweka kutoka mkononi mwake,
Ambamo nguvu zake zilikuwa zimefichika.
5 Ugonjwa hatari ulitangulia mbele zake,[f]
Na homa kali ilimfuata miguuni.
6 Alisimama tuli na kuitikisa dunia.[g]
Alitazama mara moja tu, akayafanya mataifa yaruke.[h]
Milima ya milele ikavunjwavunjwa,
Na vilima vya kale vikainama chini.[i]
Vijia vya zamani za kale ni vyake.
7 Niliona taabu katika mahema ya Kushani.
Vitambaa vya mahema ya nchi ya Midiani vilitetemeka.[a]
8 Je, umeikasirikia mito, Ee Yehova,
Je, hasira yako inawaka dhidi ya mito?
Au unaikasirikia vikali bahari?[b]
Kwa sababu ulipanda farasi wako;[c]
Magari yako ya vita yalishinda.*[d]
9 Upinde wako umefunuliwa na uko tayari.
Fito zimepewa* kazi kwa kiapo.# (*Sela*)
Unaipasua dunia kwa mito.
10 Milima ilipindapinda kwa maumivu ilipokuona.[e]
Mvua kubwa ilinyesha nchini.
Kilindi cha maji kilinguruma kwa sauti yake.[f]
Kikainua mikono yake juu.
11 Jua na mwezi vilisimama tuli kwenye makao yake yaliyo juu sana.[g]
Mishale yako ilitoka kama nuru.[h]
Radi ya mkuki wako ilikuwa nyangavu.
12 Ulipiga mwendo duniani kwa ghadhabu.
Ukayakanyaga-kanyaga* mataifa kwa hasira.
13 Ulitoka ili kuwaokoa watu wako, kumwokoa mtiwamafuta wako.
Ulimpondaponda kiongozi wa* nyumba ya waovu.

---

**3:1** *Au "nyimbo za maombolezo." **3:2** *Au labda, "wakati wetu!" **3:3** *Angalia Kamusi, uku. 2012.

**3:8** *Au "yalikuwa wokovu." **3:9** *Au labda, "Mishale imepewa." #Au labda, "Viapo vya makabila vimesemwa." **3:12** *Tnn., "Ukayapura." **3:13** *Tnn., "Ulikipondaponda kichwa cha."

SURA YA 2
a Zb 76:8; Zb 115:3; Zek 2:13

SURA YA 3
b Omb 3:32
c Kum 33:2; Amu 5:4; Zb 68:7, 8
d Kut 19:16
e Kut 13:21
f Hes 14:11, 12; Hes 16:46; Hes 25:1, 9
g Isa 13:13; Hag 2:21
h Kut 14:25; Kut 23:27
i Zb 114:1, 4; Nah 1:5

Safu ya 2
a Kut 15:14, 15; Hes 22:3, 4
b Zb 114:1, 3; Isa 50:2; Nah 1:4
c Kum 33:26
d Zb 68:17
e Kut 19:18; Zb 114:1, 4
f Zb 77:16
g Yos 10:12
h Zb 77:17, 18

Ilifunuliwa wazi kuanzia
kwenye msingi hadi juu.*
(*Sela*)
14 Uliwachoma vichwa mashujaa wake kwa silaha*
zake mwenyewe
Walipoondoka kwa kishindo ili kunitawanya.
Walishangilia sana kumnyafua kisiri mtu
anayeteseka.
15 Ulivuka bahari kwa farasi
wako,
Katikati ya mawimbi yaliyoinuka ya maji mengi.
16 Nilisikia nikatetemeka
kwa ndani;*
Niliposikia sauti hiyo midomo yangu ilitetemeka.
Uozo ukaingia mifupani
mwangu;[a]
Miguu yangu ikatetemeka.
Lakini nangojea kimyakimya ile siku ya taabu,[b]
Kwa sababu inawajia watu
wanaotushambulia.
17 Ingawa huenda mtini usichanue,
Na huenda mizabibu isiwe
na matunda;
Ingawa huenda mizeituni
isizae,
Na mashamba yasiwe na
mazao yoyote;
Ingawa huenda mazizi yasiwe na kondoo,
Na mabanda yasiwe na
ng'ombe;
18 Lakini mimi nitashangilia
katika Yehova;
Nitakuwa na shangwe katika Mungu wa wokovu
wangu.[a]
19 Bwana Mwenye Enzi Kuu
Yehova ni nguvu zangu;[b]
Ataifanya miguu yangu iwe
kama ya paa
Na kuniwezesha kutembea
mahali palipoinuka.[c]

Kwa kiongozi;
kwa kutumia vinanda vyangu.

3:13 *Tnn., "shingoni." 3:14 *Tnn., "fito." 3:16 *Tnn., "na tumbo langu likatetemeka."

SURA YA 3
a Zb 119:120, Yer 23:9, Da 8:27
b Zb 42:5, Isa 26:20, Omb 3:26

Safu ya 2
a Kut 15:2, 1Sa 2:1, Zb 18:2, Zb 27:1, Isa 61:10
b Isa 12:2, Flp 4:13
c 2Sa 22:34

# SEFANIA

YALIYOMO

1 Neno la Yehova lililomjia Sefania* mwana wa Kushi mwana wa Gedalia mwana wa Amaria mwana wa Hezekia katika siku za Yosia[a] mwana wa Amoni[b] mfalme wa Yuda:

2 "Nitafagilia mbali kabisa
kila kitu kutoka katika
nchi," asema Yehova.[c]
3 "Nitamfagilia mbali mwanadamu na mnyama.
Nitamfagilia mbali ndege wa angani na samaki wa baharini,[d]
Na pia vitu vinavyokwaza*[e] pamoja na waovu;
Nami nitawaondoa wanadamu kutoka katika nchi," asema Yehova.
4 "Nitaunyoosha mkono wangu dhidi ya watu wa Yuda
Na dhidi ya wakaaji wote wa Yerusalemu,
Nami nitafutilia mbali kutoka mahali hapa kila kitu kinachohusiana na* Baali,[f]
Jina la makuhani wa miungu ya kigeni pamoja na makuhani wenyewe,[g]
5 Na wale wanaoliinamia jeshi la mbinguni wakiwa juu ya paa,[h]
Na wale wanaoinama chini na kuapa kwamba watakuwa washikamanifu kwa Yehova[i]
Na wakati uleule wakiapa kwamba watakuwa washikamanifu kwa Malkamu;[j]
6 Na wale wanaogeuka na kuacha kumfuata Yehova[a]
Na wale wasiomtafuta Yehova wala kuomba ushauri wake."[b]
7 Nyamazeni mbele za Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova, kwa maana siku ya Yehova iko karibu.[c]
Yehova ametayarisha dhabihu; amewatakasa wale aliowaalika.
8 "Katika siku ya dhabihu ya Yehova nitawafanya wakuu wawajibike,
Wana wa mfalme,[d] na wote wanaovaa mavazi ya kigeni.
9 Siku hiyo nitamfanya kila mtu anayepanda jukwaani* awajibike,
Wale wanaojaza nyumba ya bwana wao ukatili na udanganyifu.
10 Siku hiyo," asema Yehova,
"Kutakuwa na sauti ya kilio kwenye Lango la Samaki,[e]
Mayowe katika wilaya ya pili ya jiji,[f]
Na mshindo mkubwa vilimani.
11 Pigeni mayowe, enyi wakaaji wa Makteshi,*
Kwa maana wafanyabiashara wote wameangamizwa;#
Wote wanaopima fedha wameuawa.
12 Wakati huo nitatumia taa kupekua Yerusalemu kwa makini,

SURA YA 1
a 2Fa 22:1, 2; Yer 1:2
b 2Fa 21:18-20
c 2Fa 22:16; Isa 6:11; Yer 6:8
d Yer 4:25
e Eze 14:3
f Hes 25:3; Amu 2:11, 13; 2Nya 28:1, 2; Yer 11:17
g 2Fa 23:5
h 2Nya 33:1, 3; Yer 19:13
i Isa 48:1
j Yos 23:6, 7; 1Fa 11:33; Yer 49:1

Safu ya 2
a Isa 1:4; Yer 2:13
b Isa 43:22
c Yoe 2:1; 2Pe 3:10
d 2Fa 25:7; Yer 39:6
e 2Nya 33:1, 14; Ne 3:3; Ne 12:38, 39
f 2Nya 34:22

1:1 *Maana yake "Yehova Ameficha (Amesitiri Kama Hazina)." 1:3 *Inaonekana kwamba ni vitu au mambo yanayohusiana na ibada ya sanamu. 1:4 *Au "dalili yoyote ya."

1:9 *Au "kwenye kizingiti." Labda ni jukwaa la kiti cha mfalme. 1:11 *Inaonekana ni eneo la Yerusalemu lililokuwa karibu na Lango la Samaki. #Tnn., "wamenyamazishwa."

Nami nitawafanya
wasiojali* wawajibike,
wanaosema moyoni
mwao,
‘Yehova hatatenda mema,
wala hatatenda mabaya.’[a]
13 Utajiri wao utaporwa na
nyumba zao zitaharibiwa
kabisa.[b]
Watajenga nyumba, lakini
hawatakaa ndani yake;
Nao watapanda mashamba
ya mizabibu, lakini
hawatakunywa divai
yake.[c]
14 Ile siku kuu ya Yehova iko
karibu![d]
Iko karibu, nayo inakuja
haraka sana!*[e]
Sauti ya siku ya Yehova ni
chungu.[f]
Siku hiyo shujaa atalia
kwa sauti.[g]
15 Siku hiyo ni siku ya gha-
dhabu,[h]
Siku ya taabu na maumivu
makali,[i]
Siku ya dhoruba na ukiwa,
Siku ya giza na utusitusi,[j]
Siku ya mawingu na utusi-
tusi mzito,[k]
16 Siku ya pembe na ya kele-
le za vita,[l]
Dhidi ya majiji yenye ngo-
me na dhidi ya minara
mirefu ya pembeni.[m]
17 Nitawataabisha wana-
damu,
Nao watatembea kama vi-
pofu,[n]
Kwa sababu wamemtendea
Yehova dhambi.[o]
Damu yao itamwagwa
kama mavumbi,
Na nyama* yao kama
mavi.[a]
18 Fedha yao wala dhahabu
yao haitaweza kuwaokoa
katika siku ya ghadhabu
ya Yehova;[b]
Kwa maana dunia yote ita-
teketezwa kwa moto wa
bidii yake,[c]
Kwa sababu atawaangami-
za kabisa wakaaji wote
wa dunia, kwa kweli ya-
takuwa maangamizi ye-
nye kutisha.”[d]

2 Kusanyikeni pamoja,
naam, jikusanyeni,[e]
Ewe taifa lisiloona aibu.[f]
2 Kabla amri haijateke-
lezwa,
Kabla siku hiyo haijapepe-
ruka kama makapi,
Kabla hasira inayowaka
ya Yehova haijaja juu
yenu,[g]
Kabla siku ya hasira
ya Yehova haijaja juu
yenu,
3 Mtafuteni Yehova,[h] ninyi
nyote mlio wapole* wa
dunia,
Mnaoshika amri zake za
uadilifu.#
Utafuteni uadilifu, utafu-
teni upole.△
Huenda⊠ mtafichwa katika
siku ya hasira ya Yehova.[i]
4 Kwa maana Gaza litakuwa
jiji lililoachwa mahame;
Na Ashkeloni litafanywa
ukiwa.[j]
Waashdodi watafukuzwa

SURA YA 1
a Zb 10:13
Zb 14:1
b Isa 6:11
c Kum 28:30
Yer 5:17
d Yoe 2:1
e Hab 2:3
f Isa 66:6
g Isa 33:7
Yoe 1:15
h Ufu 6:17
i Yer 30:7
j Amo 5:18, 20
Mdo 2:20
k Yoe 2:2
l Yer 4:19
m Isa 2:12, 15
n Kum 28:28, 29
Isa 59:9, 10
o Isa 24:5
Da 9:5, 8

Safu ya 2
a Zb 79:2, 3
Yer 9:22
Yer 16:4
b Met 11:4
Isa 2:20
Eze 7:19
c Kum 32:22
Yer 7:20
d Yer 4:27

SURA YA 2
e Yoe 1:14
Yoe 2:15, 16
f Isa 1:4
Yer 6:15
g 2Fa 23:26
2Nya 36:16, 17
Yer 23:20
Omb 4:11
h Isa 55:6
Amo 5:6
i Mwa 7:13, 16
Isa 26:20
Yoe 2:12, 14
Amo 5:15
j Yer 47:5

**1:12** * Tnn., “wanaoganda juu ya machicha yao,” kana kwamba wamo ndani ya mtungi wa kushinikizia divai. **1:14** * Au “inakuja kwa kasi sana!”

**1:17** * Tnn., “matumbo.” **2:3** * Au “wanyenyekevu.” # Tnn., “hukumu yake.” △ Au “unyenyekevu.” ⊠ Au “Inaelekea.”

kweupe kabisa wakati
wa mchana,*
Na Ekroni litang'olewa.[a]
5 "Ole kwa wale wanaokaa
pwani, taifa la Wakerethi![b]
Neno la Yehova liko dhidi
yenu.
Ee Kanaani, nchi ya Wafilisti, nitakuangamiza,
Hivi kwamba hakuna
mkaaji atakayebaki.
6 Na eneo la pwani litakuwa
eneo la malisho,
Lenye visima kwa ajili ya
wachungaji na mazizi ya
mawe kwa ajili ya kondoo.
7 Litakuwa eneo la watu waliobaki wa nyumba ya
Yuda;[c]
Watalisha huko.
Jioni watalala chini katika
nyumba za Ashkeloni.
Kwa maana Yehova Mungu
wao atawaelekezea uangalifu,*
Naye atawakusanya na kuwarudisha mateka wao."[d]
8 "Nimesikia shutuma za
Moabu[e] na matusi ya
Waamoni,[f]
Ambao wamewadhihaki
watu wangu na kujigamba kwa vitisho dhidi ya
eneo lao.[g]
9 Kwa hiyo, kwa hakika
kama ninavyoishi," asema Yehova wa majeshi,
Mungu wa Israeli,
"Moabu itakuwa tu kama
Sodoma,[h]
Na Waamoni kama Gomora,[i]
Mahali penye upupu, shimo la chumvi, na nchi iliyoachwa ukiwa milele.[a]
Watu wangu waliobaki watawapora,
Na watu waliobaki wa taifa
langu watamiliki nchi
yao.
10 Hayo ndiyo watakayopata
badala ya kiburi chao,[b]
Kwa sababu waliwadhihaki na kujikweza dhidi ya
watu wa Yehova wa
majeshi.
11 Yehova atawaogopesha
sana;*
Kwa maana ataiharibu
kabisa# miungu yote ya
dunia,
Na visiwa vyote vya mataifa vitamwinamia,△[c]
Kila kisiwa kikiwa mahali
pake.
12 Ninyi Waethiopia mtauawa pia kwa upanga
wangu.[d]
13 Ataunyoosha mkono wake
kuelekea kaskazini na
kuangamiza Ashuru,
Naye atalifanya Ninawi
liwe ukiwa,[e] liwe kavu
kama jangwa.
14 Mifugo italala ndani yake,
kila aina ya wanyama wa
mwituni.*
Mwari na nungunungu watalala usiku kati ya nguzo zake zilizoanguka.
Sauti itaimba dirishani.
Kutakuwa na uharibifu
kwenye kizingiti;
Kwa maana atafunua
mbao za mierezi zinazopamba kuta.

SURA YA 2
a Yer 25:17, 20; Amo 1:6-8; Zek 9:5, 6
b Eze 25:16, 17
c Isa 11:11; Yer 31:7; Hag 1:12
d Zb 126:1; Yer 23:3; Eze 39:25; Amo 9:14; Mik 2:12; Mik 4:10; Sef 3:20
e Yer 48:26, 27; Eze 25:8, 9
f Yer 49:1; Eze 25:3
g Zb 83:2, 4
h Eze 25:11; Amo 2:1, 2
i Mwa 19:24, 25

Safu ya 2
a Amo 1:13-15; Yud 7
b Isa 16:6; Yer 48:29
c Zb 22:27; Mal 1:11
d Isa 43:3; Eze 30:4, 5
e Nah 3:7

2:4 *Au "adhuhuri." 2:7 *Au "atawatunza."

2:11 *Au "atawatisha." #Au "ataidhoofisha." △Au "vitamwabudu." 2:14 *Tnn., "kila mnyama wa mwituni katika taifa."

15 Hili ndilo jiji lenye kiburi
lililokuwa likikaa kwa
usalama,
Lililokuwa likisema moyo-
ni mwake, ‘Mimi ndiye,
na hakuna mwingine ye-
yote.’
Jinsi ambavyo limekuwa
kitu chenye kutisha,
Mahali ambapo wanyama
wa mwituni wanalala!
Kila mtu anayepita karibu
nalo atapiga mluzi na ku-
tikisa ngumi yake.”[a]

3 Ole kwa jiji lenye uasi, le-
nye uchafu, lenye uka-
ndamizaji![b]
2 Halijatii sauti yoyote;[c]
halijakubali nidhamu
yoyote.[d]
Halijamtumaini Yehova;[e]
halijamkaribia Mungu
wake.[f]
3 Wakuu wake walio ndani
yake ni simba wanaongu-
ruma.[g]
Waamuzi wake ni mbwa-
mwitu wakati wa usiku;
Hawaachi hata mfupa
mmoja wa kuguguna
mpaka asubuhi.
4 Manabii wake ni wakaidi,
wanaume wenye hila.[h]
Makuhani wake wanacha-
fua kilicho kitakatifu;[i]
Wanaitendea sheria kika-
tili.[j]
5 Yehova ni mwadilifu mio-
ngoni mwake;[k] hatendi
kosa lolote.
Asubuhi baada ya asubuhi
hutangaza hukumu
zake,[l]
Kama nuru ya mchana isi-
vyokosa kuangaza.
Lakini asiye mwadilifu
haoni aibu hata kidogo.[m]

6 “Niliyaangamiza mataifa;
minara yao ya pembeni
iliachwa ukiwa.
Niliharibu barabara zao,
hivi kwamba hakuna ye-
yote aliyepita.
Majiji yao yaliachwa mago-
fu, bila mtu yeyote, bila
mkaaji yeyote.[a]
7 Nikasema, ‘Hakika mta-
niogopa na kukubali ni-
dhamu,’*[b]
Ili makao yake yasiweze
kuharibiwa[c]
—Ni lazima nilifanye liwa-
jibike# kwa sababu ya
mambo hayo yote.
Lakini walitamani hata
zaidi kutenda kwa upo-
tovu.[d]
8 ‘Kwa hiyo endeleeni
kunitarajia,’*[e] asema
Yehova,
‘Mpaka siku nitakapoinu-
ka ili kuchukua nyara,#
Kwa maana uamuzi wangu
wa hukumu ni kuyakusa-
nya mataifa, kuzikusa-
nya falme,
Niwamwagie ghadhabu ya-
ngu, hasira yangu yote
inayowaka;[f]
Kwa maana dunia yote ita-
teketezwa kwa moto wa
bidii yangu.[g]
9 Kwa maana wakati huo ni-
tabadili lugha ya mataifa
iwe lugha safi,
Ili wote waweze kuliitia
jina la Yehova,
Wamtumikie bega kwa
bega.’*[h]
10 Kutoka eneo la mito ya
Ethiopia,

SURA YA 2
a Nah 3:1, 19

SURA YA 3
b Isa 5:7 Yer 6:6
c Yer 22:21 Yer 32:23
d Zb 50:17 Isa 1:5 Yer 5:3
e Zb 78:22 Yer 17:5
f Isa 29:13
g Isa 1:23 Eze 22:27
h Omb 2:14
i Yer 23:11
j Eze 22:25, 26 Mik 3:9
k Kum 32:4
l Yer 21:12
m Yer 3:3 Yer 8:12 Sef 2:1

Safu ya 2
a Law 18:28
b Isa 5:3, 4 Isa 63:8 2Pe 3:9
c Yer 7:5-7 Yer 25:5, 6
d Mik 2:1
e Zb 37:34 Zb 130:7 Isa 30:18
f Isa 34:2 Yoe 3:2 Ufu 16:14 Ufu 19:19
g Eze 36:5
h Zek 8:23

3:7 * Au “kurekebishwa.” # Au “niliadhibu.” 3:8 * Au “kuningojea kwa subira.” # Au labda, “nitakapoinuka nikiwa shahidi.” 3:9 * Au “wamwabudu kwa umoja.”

Wale wanaonisihi, binti
ya watu wangu waliotawanywa, wataniletea zawadi.[a]
11 Siku hiyo hamtaaibishwa
Kwa sababu ya matendo yenu yote ya uasi mliyonitendea,[b]
Kwa maana wakati huo nitawaondoa kati yenu watu wenye kiburi wanaojigamba;
Nanyi hamtakuwa tena na kiburi katika mlima wangu mtakatifu.[c]
12 Nitawaruhusu watu wanyenyekevu na wapole wabaki miongoni mwenu,[d]
Nao watapata kimbilio katika jina la Yehova.
13 Waisraeli watakaobaki[e] hawatatenda mambo yasiyo ya uadilifu;[f]
Hawatasema uwongo, wala hawatakuwa na ndimi za udanganyifu vinywani mwao;
Watakula* na kulala, na hakuna yeyote atakayewaogopesha."[g]
14 Paza sauti kwa shangwe, Ee binti ya Sayuni!
Paza sauti kwa ushindi, Ee Israeli![h]
Shangilia na kufurahi kwa moyo wako wote, Ee binti ya Yerusalemu![i]
15 Yehova ameondoa hukumu ulizokabili.[j]
Amemfukuza adui yako.[k]
Mfalme wa Israeli, Yehova, yuko katikati yako.[l]
Hutaogopa msiba tena.[m]

3:13 *Au "Watajilisha malishoni."

SURA YA 3
a Isa 60:4
b Isa 45:17; Isa 54:4
c Isa 11:9
d Isa 57:15; Isa 61:1
e Isa 10:22; Mik 4:7
f Isa 60:21
g Yer 30:10; Eze 34:28; Eze 39:25, 26; Ho 2:18; Mik 4:4
h Ezr 3:11; Isa 12:5, 6; Zek 2:10
i Mik 4:8
j Isa 40:2; Zek 8:13
k Mik 7:10; Zek 2:8, 9
l Eze 48:35
m Amo 9:15; Zek 14:11

Safu ya 2
a Yer 46:28
b Isa 12:6
c Kum 30:9; Zb 147:11; Isa 62:3; Isa 65:19; Yer 32:41
d Omb 1:4; Omb 2:6
e Omb 5:1
f Isa 60:14; Zek 14:3
g Mik 4:6, 7
h Isa 11:11, 12; Isa 27:12; Eze 28:25; Eze 34:15, 16; Amo 9:14
i Isa 60:15
j Isa 61:7; Yer 30:10; Yer 33:7, 9; Eze 39:25, 27

16 Siku hiyo jiji la Yerusalemu litaambiwa:
"Usiogope, Ee Sayuni.[a]
Usilegeze mikono yako.
17 Yehova Mungu wako yuko katikati yako.[b]
Akiwa Mwenye nguvu, ataokoa.
Atakushangilia kwa shangwe kubwa.[c]
Atakaa kimya* katika upendo wake.
Atakushangilia kwa kelele za shangwe.
18 Nitawakusanya pamoja wale wanaohuzunika kwa sababu ya kukosa sherehe zako;[d]
Hawakuwa pamoja nawe kwa sababu ya kubeba shutuma yake.[e]
19 Tazama! Wakati huo nitawachukulia hatua wote wanaokukandamiza;[f]
Nami nitamwokoa yule anayechechemea,[g]
Nitawakusanya pamoja waliotawanyika.[h]
Nitawafanya kuwa kitu cha sifa na umaarufu*
Katika kila nchi ambamo waliaibishwa.
20 Wakati huo nitawaleta ndani,
Wakati nitakapowakusanya pamoja.
Kwa maana nitawafanya kuwa kitu cha umaarufu* na sifa[i] miongoni mwa mataifa yote duniani,
Nitakapowakusanya mateka wenu mbele ya macho yenu,"
asema Yehova.[j]

3:17 *Au "Atanyamaza; Atatulia; Ataridhika." 3:19, 20 *Tnn., "jina."

# HAGAI

**YALIYOMO**



**1** Katika mwaka wa pili wa
utawala wa Mfalme Dario,
katika mwezi wa sita, siku ya
kwanza ya mwezi huo, neno
la Yehova lilikuja kupitia nabii
Hagai*[a] kwa Zerubabeli[b] mwa-
na wa Shealtieli, gavana wa
Yuda, na kwa Yoshua mwana
wa Yehosadaki, kuhani mkuu,
likisema:
**2** “Yehova wa majeshi ana-
sema hivi: ‘Watu hawa wana-
sema, “Wakati wa kujenga
nyumba ya* Yehova bado hau-
jafika.”’”[c]
**3** Na neno la Yehova lika-
ja tena kupitia nabii Hagai,[d]
likisema: **4** “Je, ni wakati wa
ninyi kukaa katika nyumba
zilizopambwa kwa mbao,
huku nyumba hii ikiwa mago-
fu?[e] **5** Sasa hivi ndivyo ana-
vyosema Yehova wa majeshi,
‘Kazieni mioyo yenu juu ya*
njia zenu. **6** Mmepanda mbe-
gu nyingi, lakini mnavuna ki-
dogo.[f] Mnakula, lakini hamshi-
bi. Mnakunywa, lakini hamto-
sheki. Mnavaa nguo, lakini ha-
kuna yeyote anayepata joto.
Kibarua huweka mshahara
wake katika mfuko uliojaa ma-
shimo.’”
**7** “Yehova wa majeshi ana-
sema hivi: ‘Kazieni mioyo
yenu juu ya* njia zenu.’
**8** “‘Pandeni juu mlimani
mkalete miti.[a] Jengeni nyu-
mba hii,[b] ili niifurahie na ili ni-
tukuzwe,’[c] asema Yehova.”
**9** “‘Mlitazamia mavuno me-
ngi lakini mlipata kidogo;
na mlipoyaleta katika nyumba
hii, niliyapeperusha mbali.[d]
Kwa nini?’ auliza Yehova wa
majeshi. ‘Kwa sababu nyumba
yangu ni magofu, huku kila
mmoja wenu akikimbia huku
na huku ili kuitunza nyumba
yake mwenyewe.[e] **10** Kwa
hiyo mbingu zilizo juu yenu zi-
kazuia umande wake, na dunia
ikazuia mazao yake. **11** Nami
niliendelea kuuita ukame uje
duniani, milimani, kwenye na-
faka, kwenye divai mpya, kwe-
nye mafuta, kwenye mimea
inayoota ardhini, juu ya wana-
damu na mifugo, na juu ya kazi
yote ya mikono yenu.’”
**12** Zerubabeli[f] mwana wa
Shealtieli[g] na Yoshua mwa-
na wa Yehosadaki,[h] kuhani

**1:1** * Maana yake “Aliyezaliwa Wakati wa Sherehe.” **1:2** * Au “kujenga upya hekalu la.” **1:5, 7** * Au “Fikirieni kwa makini.”

**SURA YA 1**
*a* Ezr 5:1
*b* Ezr 3:2; Ezr 5:2
*c* Ezr 4:4, 23
*d* Ezr 6:14
*e* Yer 52:12, 13
*f* Kum 28:22

**Safu ya 2**
*a* Ezr 3:7
*b* Ezr 5:2; Ezr 6:15; Zek 1:16
*c* Isa 60:13
*d* Mal 2:2
*e* Hag 1:4
*f* Mt 1:12
*g* 1Nya 3:17-19; Lu 3:23, 27
*h* 1Nya 6:15

mkuu, na watu wengine wote
wakaisikiliza sauti ya Yehova
Mungu wao na maneno ya na-
bii Hagai, kwa sababu Yehova
Mungu wao alikuwa amemtu-
ma; na watu wakaanza kuogo-
pa kwa sababu ya Yehova.
**13** Kisha Hagai, mjumbe wa
Yehova, akawapa watu ujumbe
huu kulingana na utume wake
kutoka kwa Yehova: “‘Niko pa-
moja nanyi,’[a] asema Yehova.”
**14** Basi Yehova akaicho-
chea roho[b] ya Zerubabe-
li mwana wa Shealtieli, gava-
na wa Yuda,[c] na roho ya Yo-
shua[d] mwana wa Yehosadaki,
kuhani mkuu, na roho ya watu
wengine wote; nao wakaja na
kuanza kujenga nyumba ya Ye-
hova wa majeshi, Mungu wao.[e]
**15** Ilikuwa siku ya 24 ya mwezi
wa sita, katika mwaka wa pili
wa Mfalme Dario.[f]

**2** Katika mwezi wa saba,
siku ya 21 ya mwezi huo,
neno la Yehova lilikuja kupitia
nabii Hagai,[g] likisema: **2** “Ta-
fadhali muulize hivi Zerubabe-
li[h] mwana wa Shealtieli, gava-
na wa Yuda,[i] na Yoshua[j] mwa-
na wa Yehosadaki,[k] kuhani
mkuu, na watu wengine wote:
**3** ‘Ni nani aliyebaki miongo-
ni mwenu ambaye aliiona nyu-
mba hii* katika utukufu wake
wa mwanzoni?[l] Sasa mnaiona-
je? Je, hamwoni kwamba ni
duni ikilinganishwa na ilivyo-
kuwa?’[m]
**4** “‘Lakini sasa jipe moyo
Zerubabeli,’ asema Yehova,
‘jipe moyo Yoshua mwana wa
Yehosadaki, kuhani mkuu.’
“‘Nanyi watu wote wa nchi,
jipeni moyo,’[n] asema Yehova,
‘na mfanye kazi.’
“‘Kwa maana niko pamoja
nanyi,’[o] asema Yehova wa ma-
jeshi. **5** ‘Kumbukeni ahadi
niliyowapa mlipotoka Misri,[a]
na roho yangu bado imo mio-
ngoni mwenu.*[b] Msiogope.’”[c]
**6** “Kwa maana Yehova wa
majeshi anasema hivi: ‘Kwa
mara nyingine tena—baada ya
muda mfupi—nitatikisa mbi-
ngu na dunia na bahari na
nchi kavu.’[d]
**7** “‘Nami nitayatikisa matai-
fa yote, na vitu vyenye thama-
ni* vya mataifa yote vitaingia
katika nyumba hii;[e] nami ni-
taijaza nyumba hii utukufu,’[f]
asema Yehova wa majeshi.
**8** “‘Fedha ni yangu, na dha-
habu ni yangu,’ asema Yehova
wa majeshi.
**9** “‘Utukufu wa wakati ujao
wa nyumba hii utakuwa mku-
bwa zaidi kuliko ule wa mwa-
nzoni,’[g] asema Yehova wa ma-
jeshi.
“‘Na mahali hapa nitawapa
amani,’[h] asema Yehova wa ma-
jeshi.”
**10** Katika siku ya 24 ya
mwezi wa 9, mwaka wa pili wa
utawala wa Dario, neno la Ye-
hova lilimjia nabii Hagai,[i] liki-
sema: **11** “Yehova wa maje-
shi anasema hivi: ‘Tafadhali,
waulize hivi makuhani kuhu-
su sheria:[j] **12** “Mtu akibeba
nyama takatifu ndani ya upi-
ndo wa vazi lake, na vazi lake
liguse mkate au mchuzi au di-
vai au mafuta au chakula cha
aina yoyote, je, kitakuwa kita-
katifu?”’”
Makuhani wakajibu: “Ha-
pana!”
**13** Kisha Hagai akawauliza:
“Mtu asiye safi kwa sababu
ya kugusa maiti,* akigusa

**SURA YA 1**
a 2Nya 15:2; Isa 8:10; Ro 8:31
b Ezr 1:1, 5
c Ezr 1:8; Ezr 5:14
d Zek 3:1; Zek 6:11-13
e Ezr 5:2; Zek 6:15
f Ezr 4:24; Hag 1:1; Zek 1:1

**SURA YA 2**
g Ezr 5:1; Ezr 6:14
h 1Nya 3:17-19; Zek 4:9
i Ezr 1:8
j Zek 3:8; Zek 6:11
k 1Nya 6:15
l 1Fa 6:1; Ezr 3:12
m Zek 4:10
n Zek 8:9
o Kut 3:12; Isa 43:2; Ro 8:31

**Safu ya 2**
a Kut 29:45; Kut 34:10
b Zek 4:6
c Isa 41:10; Zek 8:13
d Ebr 12:26, 27
e Isa 2:2; Isa 60:5, 11
f Kut 40:35; 1Fa 8:11; Isa 66:12
g Isa 60:13
h Zb 85:8; Isa 2:4; Isa 60:17, 18; Zek 8:12
i Hag 1:1
j Mal 2:7

**2:3** * Au “hekalu hili.”

**2:5** * Au labda, “na roho yangu ilipokuwa ikisimama miongoni mwenu.” **2:7** * Au “kutamanika.” **2:13** * Au “nafsi iliyokufa.” Angalia Kamusi, uku. 2012.

chochote kati ya vitu hivyo, je,
kitu hicho kitakuwa kichafu?”[a]
Makuhani wakajibu: “Kita-
kuwa kichafu.”
**14** Basi Hagai akasema:
“‘Hivyo ndivyo watu hawa wa-
livyo, na hivyo ndivyo taifa
hili lilivyo mbele zangu,’ ase-
ma Yehova, ‘na hivyo ndivyo
kazi yote ya mikono yao ilivyo;
chochote wanachotoa huko ni
kichafu.’
**15** “‘Lakini sasa, tafadha-
li, kazeni moyo wenu juu ya*
jambo hili kuanzia leo na kue-
ndelea: Kabla jiwe halijawe-
kwa juu ya jiwe katika heka-
lu la Yehova,[b] **16** hali iliku-
waje wakati huo? Mtu alipoe-
nda kwenye rundo la nafaka
akitarajia kupata vipimo 20,
alipata vipimo 10 tu; na mtu
alipoenda kwenye mtungi wa
kushinikizia divai kuchota vi-
pimo 50 kutoka kwenye pipa
la divai, alipata vipimo 20 tu;[c]
**17** niliwapiga ninyi—kazi zote
za mikono yenu—kwa upepo
unaochoma na kuvu[d] na mvua
ya mawe, lakini hakuna hata
mmoja wenu aliyenirudia,’ ase-
ma Yehova.
**18** “‘Tafadhali, kazeni moyo
wenu juu ya* jambo hili kua-
nzia leo na kuendelea, kuanzia
siku ya 24 ya mwezi wa 9, kua-
nzia siku ambayo msingi wa
hekalu la Yehova uliwekwa;[a]
kazeni moyo wenu juu ya
jambo hili: **19** Je, bado kuna
mbegu katika ghala?*[b] Mzabi-
bu, mtini, mkomamanga, na
mzeituni—haijazaa matunda,
au je, imezaa? Kuanzia leo ni-
tawaletea baraka.’”[c]
**20** Neno la Yehova likamjia
Hagai mara ya pili katika siku
ya 24 ya mwezi huo,[d] likise-
ma: **21** “Mwambie Zerubabe-
li, gavana wa Yuda, ‘Nitazitiki-
sa mbingu na dunia.[e] **22** Ni-
tapindua kiti cha ufalme cha
falme na kuharibu kabisa ngu-
vu za falme za mataifa;[f] nami
nitayapindua magari ya vita
na wale wanaoyaendesha,[g] na
farasi na wapanda farasi wa-
tauawa, kila mmoja kwa upa-
nga wa ndugu yake.’”
**23** “‘Siku hiyo,’ asema Yeho-
va wa majeshi, ‘nitakuchukua,
mtumishi wangu Zerubabe-
li[h] mwana wa Shealtieli,’[i] ase-
ma Yehova, ‘nitakufanya kuwa
kama pete ya muhuri, kwa sa-
babu nimekuchagua wewe,’
asema Yehova wa majeshi.”

**2:15, 18** * Au “fikirieni kwa makini.”

**2:19** * Au “shimo la nafaka?”

**SURA YA 2**
*a* Law 7:21; Hes 5:2, 3; Hes 9:6; Hes 19:11; Hes 31:19
*b* Ezr 3:10; Zek 4:9
*c* Hag 1:6; Zek 8:10
*d* Kum 28:22

**Safu ya 2**
*a* Ezr 5:2; Zek 8:9
*b* Hag 1:6
*c* Met 3:9, 10; Zek 8:12
*d* Hag 2:10
*e* Hag 2:6; Ebr 12:26, 27
*f* Isa 60:12; Da 2:44; Sef 3:8
*g* Amu 7:22
*h* Ezr 3:8
*i* Mt 1:12

# ZEKARIA

YALIYOMO

1 Katika mwezi wa nane, mwaka wa pili wa utawala wa Dario,[a] neno la Yehova lilimjia nabii Zekaria*[b] mwana wa Berekia mwana wa Ido, likisema:
2 "Yehova aliwakasirikia vikali baba zenu.[a]
3 "Waambie, 'Yehova wa majeshi anasema hivi: "'Nirudieni,' asema Yehova wa majeshi, 'nami nitawarudia

1:1 *Maana yake "Yehova Amekumbuka."

SURA YA 1
a Ezr 4:24, Hag 1:1, Hag 2:10
b Ezr 5:1

Safu ya 2
a 2Fa 22:16, 17, Yer 44:5, 6

ninyi,'[a] asema Yehova wa ma-
jeshi."'
**4** "'Msiwe kama baba zenu
walioambiwa hivi na manabii
wa kale: "Yehova wa majeshi
anasema, 'Tafadhali, geukeni*
kutoka katika njia zenu ovu na
matendo yenu maovu.'"'[b]
"'Lakini hawakusikiliza,
wala hawakunikazia uangali-
fu,'[c] asema Yehova.
**5** "'Baba zenu wako wapi
sasa? Na je, manabii wanai-
shi milele? **6** Hata hivyo, je,
maneno yangu na maagizo ya-
ngu niliyowaamuru watumishi
wangu, manabii, hayakutimia
kwa baba zenu?'[d] Basi wakani-
rudia na kusema: 'Yehova wa
majeshi ametutendea kulinga-
na na njia zetu na matendo
yetu, kama alivyokusudia ku-
tutendea.'"[e]
**7** Katika siku ya 24 ya mwe-
zi wa 11, yaani, mwezi wa She-
bati,* katika mwaka wa pili
wa utawala wa Dario,[f] neno
la Yehova lilimjia nabii Zeka-
ria mwana wa Berekia mwana
wa Ido, likisema: **8** "Niliona
maono wakati wa usiku. Nili-
mwona mtu akiendesha fara-
si mwekundu, akasimama tuli
bondeni katikati ya miti ya mi-
hadasi; na nyuma yake kuliku-
wa na farasi wekundu, wa ka-
hawia, na weupe."
**9** Basi nikauliza: "Hawa ni
nani, bwana wangu?"
Malaika aliyekuwa akizu-
ngumza nami akanijibu: "Nita-
kuonyesha hawa ni nani."
**10** Kisha mtu huyo aliye-
simama tuli katikati ya mi-
hadasi akasema: "Hawa ndio
wale ambao Yehova amewatu-
ma watembee huku na huku
duniani." **11** Nao wakamwa-
mbia malaika huyo wa Yeho-
va aliyekuwa amesimama ka-
tikati ya mihadasi: "Tumete-
mbea huku na huku duniani,
na tazama! dunia yote imetu-
lia na haina vurugu."[a]
**12** Basi malaika wa Yehova
akauliza: "Ee Yehova wa ma-
jeshi, utaendelea hadi lini ku-
kataa kuwaonyesha rehema
wakaaji wa Yerusalemu na wa
majiji ya Yuda,[b] ambao umewa-
kasirikia kwa miaka hii 70?"[c]
**13** Yehova akamjibu kwa
maneno ya fadhili na ye-
nye kufariji malaika huyo ali-
yekuwa akizungumza nami.
**14** Kisha malaika huyo aliye-
kuwa akizungumza nami aka-
niambia: "Tangaza hivi kwa
sauti, 'Yehova wa majeshi
anasema hivi: "Nina bidii kwa
ajili ya Yerusalemu na Sayu-
ni, bidii nyingi.[d] **15** Kwa ha-
sira kali nimeyakasirikia ma-
taifa yanayostarehe,[e] kwa sa-
babu niliwakasirikia kidogo
watu wangu,[f] lakini yalizidi-
sha msiba wao."'[g]
**16** "Basi Yehova anasema
hivi: '"Nitarudi Yerusalemu
kwa rehema,[h] na nyumba ya-
ngu mwenyewe itajengwa
humo,"[i] asema Yehova wa
majeshi, "na kamba ya kupi-
mia itanyooshwa juu ya Yeru-
salemu."'[j]
**17** "Tangaza tena hivi kwa
sauti: 'Yehova wa majeshi
anasema, "Majiji yangu yata-
furika wema tena; na Yehova
atalifariji tena Sayuni[k] na ku-
lichagua tena Yerusalemu."'"[l]
**18** Kisha nikatazama juu na
kuona pembe nne.[m] **19** Kwa
hiyo nikamuuliza malaika ali-
yekuwa akizungumza nami:
"Pembe hizi zinamaanisha
nini?" Akanijibu: "Pembe hizi

---

**1:4** * Au "rudini." **1:7** * Angalia Nyongeza B15.

**SURA YA 1**
*a* Eze 33:11, Mik 7:18, 19, Mal 3:7
*b* Ezr 9:6, 7, Isa 1:16, Isa 55:7, Ho 14:1
*c* 2Nya 36:15, 16, Yer 11:7, 8
*d* 2Nya 36:17, Da 9:11, 12
*e* Kum 28:20, 45, Yer 23:20
*f* Ezr 4:24

**Safu ya 2**
*a* Zek 1:15
*b* Zb 74:10, Zb 102:13
*c* 2Nya 36:20, 21, Yer 25:11, 12, Da 9:2, Zek 7:5
*d* Yoe 2:18, Zek 8:2
*e* Yer 48:11, Zek 1:11
*f* Isa 54:8
*g* Zb 137:7, Isa 47:6, Yer 51:35
*h* Isa 12:1, Yer 33:14, Zek 8:3
*i* Ezr 6:14, 15, Isa 44:28, Hag 1:14
*j* Yer 31:38, 39, Eze 40:2, 3, Zek 2:1, 2
*k* Isa 51:3
*l* Zb 132:13, Zek 2:12, Zek 3:2
*m* Zek 1:21

ndizo zilizowatawanya watu
wa Yuda,[a] Israeli,[b] na Yerusa-
lemu.”[c]
20 Kisha Yehova akanionye-
sha mafundi wanne. 21 Ni-
kauliza: “Hawa wanakuja ku-
fanya nini?”
Akajibu: “Hizi ndizo pembe
zilizowatawanya watu wa
Yuda hivi kwamba hakuna ye-
yote aliyeweza kuinua kichwa
chake. Mafundi hawa wataku-
ja kuzitisha, kuziangusha chi-
ni pembe za mataifa yaliyoi-
nua pembe zao dhidi ya nchi
ya Yuda, ili kuwatawanya wa-
kaaji wake.”

**2** Nami nikatazama juu na
kumwona mtu akiwa na
kamba ya kupimia[d] mkono-
ni mwake. 2 Kwa hiyo nika-
muuliza: “Unaenda wapi?”
Akanijibu: “Naenda kupima
jiji la Yerusalemu, ili nijue
upana wake na urefu wake.”[e]
3 Na tazama! malaika aliye-
kuwa akizungumza nami akao-
ndoka, na malaika mwingine
akaja kukutana naye. 4 Ki-
sha akamwambia: “Kimbia
ukamwambie yule kijana,
‘“Yerusalemu litakaliwa[f] kama
eneo la mashambani lililo
wazi,* kwa sababu ya watu we-
ngi na mifugo mingi iliyomo.[g]
5 Nitakuwa ukuta wa moto
kulizunguka pande zote,”[h] ase-
ma Yehova, “nami nitakuwa
utukufu ndani yake.”’”[i]
6 “Njooni! Njooni! Kimbie-
ni kutoka nchi ya kaskazini,”[j]
asema Yehova.
“Kwa maana nimewatawa-
nya kuelekea pepo nne za
mbinguni,”*[k] asema Yehova.
7 “Njoo, Ee Sayuni! Kimbia,
wewe unayekaa na binti ya
Babiloni.[a] 8 Kwa maana hivi
ndivyo anavyosema Yehova
wa majeshi, ambaye baada ya
kutukuzwa* amenituma kwa
mataifa yaliyokuwa yakiwapo-
ra ninyi:[b] ‘Yeyote anayewagu-
sa ninyi anaigusa mboni ya ji-
cho langu.#[c] 9 Kwa maana
sasa nitaupunga mkono wa-
ngu dhidi yao, nao wataku-
wa nyara kwa watumwa wao
wenyewe.’[d] Na hakika mtajua
kwamba Yehova wa majeshi
amenituma.
10 “Paza sauti kwa sha-
ngwe, Ee binti ya Sayuni;[e] kwa
maana ninakuja,[f] nami nita-
kaa kati yako,”[g] asema Yeho-
va. 11 “Mataifa mengi yata-
jiunga na Yehova siku hiyo,[h]
nao watakuwa watu wangu;
nami nitakaa kati yenu.” Na-
nyi mtalazimika kujua kwa-
mba Yehova wa majeshi ame-
nituma kwenu. 12 Yehova
atamiliki Yuda kama fu-
ngu lake katika ardhi takati-
fu, naye atalichagua tena jiji
la Yerusalemu.[i] 13 Nyamaze-
ni, enyi nyote wenye mwili,*
mbele za Yehova, kwa maana
anachukua hatua kutoka kati-
ka makao yake matakatifu.

**3** Naye akanionyesha kuhani
mkuu Yoshua[j] akiwa ame-
simama mbele ya malaika
wa Yehova, na Shetani[k] aliku-
wa amesimama kwenye mko-
no wa kulia wa Yoshua ili ku-
mpinga. 2 Kisha malaika wa
Yehova akamwambia Sheta-
ni: “Yehova na akukemee, ewe
Shetani,[l] naam, Yehova, amba-
ye amechagua Yerusalemu,[m]
na akukemee! Je, mtu huyu si
gogo lililochomolewa motoni?”

**2:4** *Yaani, ambalo halijazingirwa na kuta. **2:6** *Tnn., “kwenye pande nne za mbingu.”

**2:8** *Tnn., “baada ya utukufu.” #Au “analigusa jicho langu.” **2:13** *Au “wanadamu.”

SURA YA 1
a 2Fa 24:12, 14
b 2Fa 15:29; 2Fa 17:6; 2Fa 18:11; Yer 50:17
c 2Fa 25:11; 2Nya 36:17, 19

SURA YA 2
d Zek 1:16
e Yer 31:38, 39
f Isa 44:26; Yer 30:18; Eze 36:10
g Isa 33:20; Yer 31:24; Yer 33:10, 11; Zek 8:4, 5
h Zb 125:2; Isa 26:1
i Isa 12:6; Isa 60:19, 20; Hag 2:9
j Isa 11:12, 16
k Kum 28:64; Eze 5:12

Safu ya 2
a Isa 48:20; Isa 52:2; Yer 50:8; Mik 4:10
b 2Fa 24:2; Mik 4:11
c Kum 32:9, 10; Zb 105:14, 15; 2Th 1:6
d Isa 14:2
e Isa 35:10
f Isa 40:9, 10
g Law 26:11, 12; Isa 12:6
h Zb 22:27; Isa 2:2, 3; Zek 8:22, 23
i 2Nya 6:6; Zek 1:17

SURA YA 3
j Ezr 5:2; Hag 1:14; Zek 6:11
k Ayu 1:6
l Yud 9
m 2Nya 6:6; Zek 2:12

**3** Sasa Yoshua alikuwa ame-
vaa mavazi machafu akiwa
amesimama mbele ya malaika.
**4** Malaika akawaambia wale
waliokuwa wamesimama mbe-
le yake, “Mvueni mavazi yake
machafu.” Kisha akamwambia
Yoshua, “Tazama! Nimefuta
kosa lako,* nawe utavishwa
mavazi bora.”#[a]

**5** Basi nikasema: “Na avi-
kwe kilemba safi kichwani.”[b]
Nao wakamvika kilemba safi
kichwani na kumvisha mava-
zi; na malaika wa Yehova ali-
kuwa amesimama karibu.
**6** Kisha malaika wa Yehova
akamwambia Yoshua: **7** “Ye-
hova wa majeshi anasema
hivi, ‘Ikiwa utatembea kati-
ka njia zangu na kutekeleza
majukumu niliyokupa, utaku-
wa mwamuzi nyumbani mwa-
ngu[c] na kuzitunza* nyua za-
ngu; nami nitakuruhusu ufike
mbele zangu, pamoja na hawa
wanaosimama hapa.’

**8** “‘Tafadhali sikiliza, Ee Ku-
hani Mkuu Yoshua, wewe
pamoja na wenzako wanao-
keti mbele yako, kwa maana
wanaume hawa ni ishara; ta-
zama! ninamleta mtumishi
wangu[d] anayeitwa Chipukizi![e]
**9** Tazama jiwe ambalo nime-
weka mbele ya Yoshua! Jiwe
hili moja lina macho saba;
nami ninachonga maandishi
juu yake,’ asema Yehova wa
majeshi, ‘nami nitaondoa ha-
tia ya nchi hiyo kwa siku
moja.’[f]

**10** “‘Siku hiyo,’ asema Yeho-
va wa majeshi, ‘kila mmoja
wenu atamwalika jirani yake
aje chini ya mzabibu wake na
chini ya mtini wake.’”[g]

---

**3:4** *Au “hatia yako.” #Au “majoho ya kifahari.” **3:7** *Au “kusimamia; kulinda.”

SURA YA 3
*a* Kut 28:2
*b* Kut 29:6
*c* Mal 2:7
*d* Isa 42:1; Isa 52:13
*e* Isa 11:1; Isa 53:2, 11; Yer 23:5; Yer 33:15; Zek 6:12
*f* Yer 50:20
*g* 1Fa 4:25; Ho 2:18; Mik 4:4

Safu ya 2

SURA YA 4
*a* Kut 25:31; 1Fa 7:48, 49
*b* Kut 25:37
*c* Zek 4:11, 14; Ufu 11:3, 4
*d* 1Sa 17:45; Ho 1:7
*e* Amu 6:34; Amu 15:14
*f* Ezr 3:2; Hag 1:1
*g* Isa 40:4
*h* Ezr 3:8, 10; Ezr 5:14, 16
*i* Ezr 6:14; Zek 6:12
*j* Ezr 3:12; Hag 2:3

**4** Malaika aliyekuwa akizu-
ngumza nami akarudi na
kuniamsha, kama mtu ana-
vyoamshwa kutoka usingizini.
**2** Kisha akaniuliza: “Unaona
nini?”

Nikamjibu: “Tazama! ninao-
na kinara cha taa cha dhaha-
bu tupu,[a] na juu yake kuna ba-
kuli. Kina taa saba juu yake,[b]
naam, saba, na taa hizo zili-
zo juu yake zina mirija saba.
**3** Na kando yake kuna mizei-
tuni miwili,[c] mmoja upande
wa kulia wa bakuli na mwingi-
ne upande wa kushoto.”

**4** Kisha nikamuuliza malai-
ka aliyekuwa akizungumza
nami: “Bwana wangu, vitu hivi
vinamaanisha nini?” **5** Kwa
hiyo malaika aliyekuwa akizu-
ngumza nami akaniuliza: “Hu-
jui maana ya vitu hivi?”

Nikamjibu: “Sijui, bwana
wangu.”

**6** Ndipo akaniambia: “Hili
ndilo neno la Yehova kwa Ze-
rubabeli: ‘“Si kwa jeshi,
wala si kwa nguvu,[d] bali kwa
roho yangu,”[e] asema Yehova
wa majeshi. **7** Wewe ni nani,
Ee mlima mkubwa? Mbele ya
Zerubabeli[f] utakuwa nchi ta-
mbarare.*[g] Naye ataleta nje
jiwe la juu kabisa la hekalu
huku watu wakishangilia: “Ni
zuri ajabu! Ni zuri ajabu!”’”

**8** Neno la Yehova likanijia
tena, likisema: **9** “Mikono ya
Zerubabeli imeweka msi-
ngi wa nyumba hii,[h] na miko-
no yake mwenyewe itaikamili-
sha.[i] Nanyi mtalazimika kujua
kwamba Yehova wa majeshi
amenituma kwenu. **10** Kwa
maana ni nani ameidharau
siku inayoanza kwa mambo
madogo?*[j] Kwa maana wa-

---

**4:7** *Au “uwanda.” **4:10** *Tnn., “vitu vidogo.”

tashangilia na kuona timazi*
mkononi mwa Zerubabeli. Na
haya macho saba ni macho ya
Yehova, ambayo yanazunguka
duniani kote.”[a]

11 Kisha nikamuuliza: “Mi-
zeituni hii miwili iliyo upa-
nde wa kulia na wa kushoto
wa kinara cha taa inamaani-
sha nini?”[b] 12 Nikamuuliza
mara ya pili: “Mafungu haya
mawili ya matawi ya mizeitu-
ni* yanayomimina mafuta ya
dhahabu kupitia mirija miwi-
li ya dhahabu yanamaanisha
nini?”

13 Basi akaniuliza: “Hujui
maana ya vitu hivi?”

Nikamjibu: “Sijui, bwana
wangu.”

14 Akasema: “Hawa ndio
wale watiwa-mafuta wawili
wanaosimama kando ya Bwa-
na wa dunia yote.”[c]

5 Nikatazama juu tena, ni-
kaona kitabu cha kuku-
njwa kikipaa. 2 Akaniuliza:
“Unaona nini?”

Nikamjibu: “Ninaona kitabu
cha kukunjwa chenye urefu
wa mikono 20* na upana wa
mikono 10 kikipaa.”

3 Kisha akaniambia: “Hii
ndiyo laana inayotoka kwenda
juu ya dunia yote, kwa saba-
bu kila mtu anayeiba,[d] kama
ilivyoandikwa upande mmo-
ja, hajaadhibiwa; na kila mtu
anayeapa kwa uwongo,[e] kama
ilivyoandikwa upande wa pili,
hajaadhibiwa. 4 ‘Nimeituma
laana hiyo,’ asema Yehova wa
majeshi, ‘nayo itaingia kati-
ka nyumba ya mwizi na ka-
tika nyumba ya mtu anayea-
pa kwa uwongo katika jina la-
ngu; nayo itakaa katika nyu-
mba hiyo na kuiharibu kabisa
na pia mbao zake na mawe
yake.’”

5 Ndipo malaika aliyekuwa
akizungumza nami akaja na
kuniambia: “Tafadhali, taza-
ma juu, uone kitu kinacho-
toka.”

6 Kwa hiyo nikamuuliza:
“Ni kitu gani hicho?”

Akanijibu: “Ni chombo cha
efa kinachotoka.”* Kisha aka-
niambia: “Hivyo ndivyo wa-
navyoonekana duniani kote.”
7 Nami nikaona kwamba ki-
funiko chake cha mviringo
cha madini ya risasi kiliku-
wa kimeinuliwa, na kulikuwa
na mwanamke aliyekuwa ame-
keti ndani ya chombo hicho.
8 Kwa hiyo malaika akasema:
“Huu ni Uovu.” Kisha akamsu-
kuma mwanamke huyo nda-
ni ya chombo hicho cha efa
na kukifunika kwa nguvu kwa
kile kifuniko kizito cha madi-
ni ya risasi.

9 Halafu nikatazama juu na
kuwaona wanawake wawili
wakija, nao walikuwa waki-
paa katika upepo. Walikuwa
na mabawa kama ya korongo.
Nao wakakiinua kile chombo
na kuruka nacho kati ya du-
nia na mbingu. 10 Basi ni-
kamuuliza malaika aliyekuwa
akizungumza nami: “Wanaki-
peleka wapi chombo cha efa?”

11 Akanijibu: “Katika nchi
ya Shinari*[a] ili wamjengee
nyumba mwanamke huyo;

SURA YA 4
a 2Nya 16:9 Met 15:3 Yer 16:17 Ufu 5:6
b Zek 4:2, 3
c Hag 2:4 Ufu 11:3, 4

SURA YA 5
d Kut 20:15
e Kut 20:7 Law 19:12

Safu ya 2
a Mwa 10:8, 10 Mwa 11:1, 2 Da 1:2

4:10 *Tnn., “jiwe, mkebe.” 4:12 *Yaani, matawi yaliyojaa zeituni. 5:2 *Mkono mmoja ulilingana na sentimita 44.5 (inchi 17.5). Angalia Nyongeza B14.

5:6 *Tnn., “Ni efa inayotoka.” Efa inatumiwa hapa kurejelea chombo au kikapu kilichotumiwa kupima kipimo cha efa. Efa ya nafaka ilikuwa karibu kilogramu 13. Angalia Nyongeza B14. 5:11 *Yaani, Babilonia.

na itakapokuwa tayari, atawekwa humo mahali panapomfaa.”

**6** Kisha nikatazama juu tena na kuona magari manne ya vita yakitoka katikati ya milima miwili, na milima hiyo ilikuwa ya shaba. **2** Gari la kwanza lilikokotwa na farasi wekundu, na gari la pili, farasi weusi.[a] **3** Gari la tatu lilikokotwa na farasi weupe, na gari la nne, farasi wenye madoadoa na mabaka.[b]

**4** Nikamuuliza malaika aliyekuwa akizungumza nami: “Magari haya yanamaanisha nini bwana wangu?”

**5** Malaika huyo akanijibu: “Hizi ni zile roho nne[c] za mbinguni zinazotoka baada ya kusimama mbele ya Bwana wa dunia yote.[d] **6** Gari linalokokotwa na farasi weusi linaenda katika nchi ya kaskazini;[e] farasi weupe wanaenda kuvuka bahari; na wale wenye madoadoa wanaenda katika nchi ya kusini. **7** Na farasi wenye mabaka walitamani sana kwenda kutembea kotekote duniani.” Kisha akasema: “Nendeni, tembeeni kotekote duniani.” Nao wakaanza kutembea kotekote duniani.

**8** Kisha akaniita kwa sauti na kuniambia: “Tazama, farasi wanaoenda katika nchi ya kaskazini wameifanya roho ya Yehova itulie katika nchi ya kaskazini.”

**9** Neno la Yehova likanijia tena, likisema: **10** “Chukua vitu ambavyo Heldai, Tobaya, na Yedaya walileta kutoka kwa watu walio uhamishoni; na siku hiyo, ni lazima uende katika nyumba ya Yosia mwana wa Sefania ukiwa pamoja na watu hawa waliotoka Babiloni. **11** Unapaswa kuchukua fedha na dhahabu, utengeneze taji* na kumvika kichwani Yoshua[a] mwana wa Yehosadaki, kuhani mkuu. **12** Nawe umwambie,

“‘Yehova wa majeshi anasema hivi: “Ndiye huyu mwanamume anayeitwa Chipukizi.[b] Atachipuka kutoka mahali pake mwenyewe, naye atalijenga hekalu la Yehova.[c] **13** Yeye ndiye atakayelijenga hekalu la Yehova, na ndiye atakayepokea utukufu. Ataketi kwenye kiti chake cha ufalme na kutawala, naye atakuwa pia kuhani kwenye kiti chake cha ufalme,[d] na kutakuwa na mapatano ya amani kati ya hivyo viwili.* **14** Na taji hilo* litakuwa kumbukumbu# kwa Helemu, Tobaya, Yedaya,[e] na Heni mwana wa Sefania, katika hekalu la Yehova. **15** Na wale walio mbali sana watakuja na kushiriki katika ujenzi wa hekalu la Yehova.” Nanyi mtalazimika kujua kwamba Yehova wa majeshi amenituma kwenu. Na itakuwa hivyo—ikiwa hamtakosa kuisikiliza sauti ya Yehova Mungu wenu.’”

**7** Na katika mwaka wa nne wa utawala wa Mfalme Dario, neno la Yehova lilimjia Zekaria[f] siku ya nne ya mwezi wa tisa, yaani, mwezi wa Kislevu.* **2** Watu wa Betheli walimtuma Shareza na Regem-meleki na wanaume wake ili wamwombe Yehova kibali,* **3** wawaulize hivi makuha-

SURA YA 6
a Zek 6:6
b Zek 6:7
c Zb 104:4
d 2Nya 18:18 Ayu 1:6 Da 7:10 Lu 1:19 Ebr 1:7, 14
e Zek 2:6, 7

Safu ya 2
a Hag 1:1 Zek 3:3, 5
b Isa 11:1 Zek 3:8
c Zek 8:9
d Ebr 3:1 Ebr 4:14 Ebr 8:1
e Zek 6:10

SURA YA 7
f Ezr 6:14 Zek 1:1

**6:11, 14** *Au “taji lenye utukufu.” **6:13** *Yaani, kati ya cheo chake akiwa mtawala na cheo chake akiwa kuhani. **6:14** #Au “ukumbusho.” **7:1** *Angalia Nyongeza B15. **7:2** *Tnn., “wautulize uso wa Yehova.”

ni wa nyumba ya* Yehova wa
majeshi na pia manabii: “Je,
nilie katika mwezi wa tano[a] na
kujinyima chakula, kama vile
ambavyo nimekuwa nikifanya
kwa miaka mingi sana?”
**4** Neno la Yehova wa maje-
shi likanijia tena, likisema:
**5** “Waambie watu wote nchini
na makuhani, ‘Mlipofunga na
kulia kwa sauti katika mwe-
zi wa tano na mwezi wa saba[b]
kwa miaka 70,[c] je, kweli mli-
funga kwa ajili yangu? **6** Na
mlipokuwa mkila na kunywa,
je, hamkuwa mkila na ku-
nywa kwa ajili yenu wenyewe?
**7** Je, hampaswi kutii maneno
ambayo Yehova alitangaza ku-
pitia manabii wa kale,[d] waka-
ti jiji la Yerusalemu na maji-
ji yaliyolizunguka yalipokuwa
na wakaaji na yalipokuwa na
amani, na watu walipokaa Ne-
gebu na Shefela?’”
**8** Neno la Yehova lika-
mjia tena Zekaria, likisema:
**9** “Yehova wa majeshi anase-
ma hivi: ‘Hukumuni kwa haki
ya kweli,[e] na mtendeane kwa
upendo mshikamanifu[f] na re-
hema. **10** Msimpunje mja-
ne wala yatima,*[g] mgeni[h]
wala maskini;[i] na katika mio-
yo yenu msipangiane njama za
kutendeana uovu.’[j] **11** Laki-
ni waliendelea kukataa kusiki-
liza,[k] wakageuza migongo yao
kwa ukaidi,[l] na kuziba masikio
yao ili wasisikie.[m] **12** Waliifa-
nya mioyo yao iwe kama alma-
si*[n] nao walikataa kutii she-
ria# na maneno ambayo Ye-
hova wa majeshi aliwapa kwa
roho yake kupitia manabii wa
kale.[a] Kwa hiyo Yehova wa ma-
jeshi akakasirika sana.”[b]
**13** “‘Kama vile ambavyo ha-
wakunisikiliza nilipowaita,[c]
mimi pia sikuwasikiliza wa-
liponiita,’[d] asema Yehova wa
majeshi. **14** ‘Nami niliwata-
wanya kwa kimbunga koteko-
te katika mataifa yote amba-
yo hawakuyajua,[e] na nchi ikaa-
chwa ukiwa nyuma yao, hivi
kwamba hakuna yeyote aliyei-
ngia wala kutoka;[f] kwa maana
waliibadili nchi yenye kutama-
nika ikawa kitu cha kutisha.’”

**8** Neno la Yehova wa maje-
shi lilinijia tena, likisema:
**2** “Yehova wa majeshi anase-
ma hivi: ‘Nitakuwa na bidii
kwa ajili ya Sayuni, bidii nyi-
ngi,[g] na kwa hasira kali nita-
kuwa na bidii kwa ajili yake.’”
**3** “Yehova anasema hivi:
‘Nitarudi Sayuni[h] na ku-
kaa Yerusalemu;[i] na Yerusale-
mu litaitwa jiji la ukweli,*[j] na
mlima wa Yehova wa majeshi
utaitwa mlima mtakatifu.’”[k]
**4** “Yehova wa majeshi ana-
sema hivi: ‘Wanaume wazee
na wanawake wazee wataketi
tena katika viwanja vya jiji la
Yerusalemu, kila mmoja wao
akiwa na mkongojo wake
mkononi kwa sababu ya umri
wake mkubwa.*[l] **5** Na viwa-
nja vya jiji vitajaa wavulana
na wasichana wanaocheza.’”[m]
**6** “Yehova wa majeshi ana-
sema hivi: ‘Ingawa jambo
hilo huenda likaonekana kuwa
gumu kwa watu wa taifa hili
watakaobaki siku hizo, je, li-
naweza kuwa gumu sana ma-
choni pangu pia?’ asema Yeho-
va wa majeshi.”

SURA YA 7
a 2Fa 25:8-10; Yer 52:12-14
b Yer 41:1, 2
c Yer 25:11; Zek 1:12
d 2Nya 36:15
e Met 21:3; Yer 21:12
f Met 16:6; Ho 10:12; Mik 6:8
g Kut 22:22; Kum 24:17; Isa 1:17
h Kut 23:9; Mal 3:5
i Met 22:22
j Zek 8:17
k 2Nya 33:10; Yer 6:10
l Ne 9:29
m 2Fa 17:13, 14; Isa 6:10; Yer 25:7
n Eze 3:7

Safu ya 2
a Ne 9:30; Mdo 7:51
b 2Nya 36:15, 16; Yer 21:5
c Isa 50:2
d Isa 1:15; Omb 3:44
e Kum 28:64; Yer 5:15
f Law 26:22, 33; 2Nya 36:20, 21

SURA YA 8
g Yoe 2:18; Zek 1:14
h Zek 1:16
i Isa 12:6; Yoe 3:17; Zek 2:11; Zek 8:8
j Isa 1:26; Isa 60:14; Yer 33:16
k Isa 2:2; Isa 11:9; Isa 66:20; Yer 31:23
l Isa 65:20; Yer 30:10
m Yer 30:19; Yer 31:4, 27; Zek 2:4

**7:3** * Au “hekalu la.” **7:10** * Tnn., “mtoto asiye na baba.” **7:12** * Au labda, “jiwe gumu,” kama vile jiwe la msasa. # Au “mafundisho.”

**8:3** * Au “uaminifu.” **8:4** * Tnn., “kwa sababu ya wingi wa siku.”

**7** “Yehova wa majeshi ana-
sema hivi: ‘Tazama, ninawao-
koa watu wangu kutoka katika
nchi ya mashariki na nchi ya
magharibi.*[a] **8** Nami nitawa-
leta ndani, nao wataishi Yeru-
salemu;[b] watakuwa watu wa-
ngu, nami nitakuwa Mungu
wao[c] katika ukweli* na katika
uadilifu.’”

**9** “Yehova wa majeshi ana-
sema hivi: ‘Mikono yenu na
iwe na nguvu,*[d] ninyi ambao
sasa mnasikia maneno haya
yanayotoka katika kinywa
cha manabii,[e] maneno yale-
yale yaliyosemwa siku amba-
yo msingi wa nyumba ya Yeho-
va wa majeshi uliwekwa ili he-
kalu lijengwe. **10** Kwa maa-
na kabla ya wakati huo,
mshahara haukulipwa kwa aji-
li ya mwanadamu wala kwa
ajili ya mnyama;[f] na haiku-
wa salama kuingia wala ku-
toka kwa sababu ya maadui,
kwa maana nilisababisha ua-
dui kati ya watu wote.’

**11** “‘Lakini sasa sitawate-
ndea watu waliobaki wa taifa
hili kama nilivyowatendea za-
mani,’[g] asema Yehova wa ma-
jeshi. **12** ‘Kwa maana mbe-
gu ya amani itapandwa; mza-
bibu utazaa matunda yake na
dunia itatoa mazao yake,[h] na
mbingu zitatoa umande wake;
nami nitawapa watu walioba-
ki wa taifa hili vitu hivi vyote
viwe urithi wao.[i] **13** Na kama
mlivyokuwa kitu cha kulaa-
niwa miongoni mwa mataifa,[j]
Ee nyumba ya Yuda na nyu-
mba ya Israeli, vivyo hivyo ni-
tawaokoa, nanyi mtakuwa ba-
raka.[k] Msiogope![l] Mikono yenu
na iwe na nguvu.’*[m]

**14** “Kwa maana Yehova wa
majeshi anasema hivi: ‘“Kama
nilivyokusudia kuwaletea msi-
ba kwa sababu mababu zenu
walinikasirisha,” asema Ye-
hova wa majeshi, “nami siku-
ghairi,[a] **15** ndivyo nilivyoku-
sudia sasa kulitendea mema
jiji la Yerusalemu na nyumba
ya Yuda.[b] Msiogope!”’[c]

**16** “‘Haya ndiyo mambo
mnayopaswa kufanya: Kila
mtu amwambie mwenzake
ukweli,[d] na hukumu mnazo-
toa katika malango yenu zina-
paswa kutetea ukweli na ama-
ni.[e] **17** Msipangiane njama
za msiba mioyoni mwenu,[f] na-
nyi msipende kiapo chocho-
te cha uwongo;[g] kwa maana
hayo yote ni mambo ninayo-
chukia,’[h] asema Yehova.”

**18** Neno la Yehova wa ma-
jeshi lilinijia tena, likisema:
**19** Yehova wa majeshi ana-
sema hivi: ‘Mfungo wa mwe-
zi wa nne,[i] mfungo wa mwezi
wa tano,[j] mfungo wa mwezi wa
saba,[k] na mfungo wa mwezi wa
kumi[l] zitakuwa pindi za sha-
ngwe na kushangilia kwa aji-
li ya nyumba ya Yuda—sherehe
za kushangilia.[m] Kwa hiyo pe-
ndeni ukweli na amani.’

**20** “Yehova wa majeshi ana-
sema hivi: ‘Itatukia kwamba
mataifa na wakaaji wa maji-
ji mengi watakuja; **21** na wa-
kaaji wa jiji moja watae-
nda kwa wakaaji wa jiji lingi-
ne na kuwaambia: “Twende-
ni kwa bidii tukamsihi Yehova
atupe kibali chake* na kumta-
futa Yehova wa majeshi.
Mimi pia nitaenda.”[n] **22** Na
mataifa mengi na mataifa ye-
nye nguvu yatakuja Yerusale-
mu kumtafuta Yehova wa ma-

---

**8:7** * Au “nchi ya mawio ya jua na nchi ya machweo ya jua.” **8:8** * Au “uaminifu.” **8:9, 13** * Au “Iweni jasiri.”

**8:21** * Tnn., “tukautulize uso wa Yehova.”

---

**SURA YA 8**

*a* Zb 107:2, 3
*b* Yer 3:17; Yoe 3:20; Amo 9:14
*c* Law 26:12; Yer 30:22; Eze 11:20
*d* Isa 35:4; Hag 2:4
*e* Ezr 5:1
*f* Hag 1:6
*g* Hag 2:19
*h* Law 26:4; Kum 28:4; Isa 30:23
*i* Isa 35:10; Isa 61:7
*j* Kum 28:37; Yer 42:18
*k* Mwa 22:18; Isa 19:24, 25
*l* Isa 41:10
*m* Isa 35:4

**Safu ya 2**

*a* Yer 4:28; Eze 24:14
*b* Yer 31:28; Yer 32:42
*c* Isa 43:1; Sef 3:16
*d* Law 19:11; Met 12:19; Efe 4:25
*e* Zek 7:9
*f* Zek 7:10
*g* Zek 5:4
*h* Met 6:16-19
*i* Yer 52:6, 7
*j* Yer 52:12-14
*k* 2Fa 25:25; Zek 7:5
*l* Yer 52:4
*m* Isa 35:10; Yer 31:12
*n* Yer 50:4, 5

jeshi[a] na kumsihi Yehova awape kibali chake.'*

23 "Yehova wa majeshi anasema hivi: 'Siku hizo watu kumi kutoka katika lugha zote za mataifa[b] watashika, naam, watashika kwa nguvu joho* la Myahudi,# wakisema: "Tunataka kwenda pamoja nanyi,[c] kwa maana tumesikia kwamba Mungu yupo pamoja nanyi."'"[d]

9 Tangazo:
"Neno la Yehova liko dhidi ya nchi ya Hadraki,
Nalo linalenga* Damasko[e]
—Kwa maana macho ya Yehova yanawaangalia wanadamu[f]
Na makabila yote ya Israeli—
2 Na dhidi ya Hamathi,[g] inayopakana nayo,
Na dhidi ya majiji ya Tiro[h] na Sidoni,[i] kwa maana yana hekima nyingi.[j]
3 Jiji la Tiro lilijijengea boma.*
Lilirundika fedha kama mavumbi
Na dhahabu kama mavumbi barabarani.[k]
4 Tazama! Yehova atachukua mali za jiji hilo,
Naye ataliangamiza jeshi lake baharini;[l]
Na jiji hilo litateketezwa motoni.[m]
5 Jiji la Ashkeloni litaona jambo hilo na kuogopa;
Gaza litahisi maumivu makali sana,
Ekroni pia, kwa sababu tumaini lake limeaibishwa.
Mfalme wa Gaza ataangamizwa,
Na Ashkeloni halitakaliwa na watu.[a]
6 Mwanaharamu ataishi Ashdodi,
Nami nitakikomesha kiburi cha Mfilisti.[b]
7 Nitaondoa vitu vyenye damu kutoka kinywani mwake
Na vitu vyenye kuchukiza kutoka katikati ya meno yake,
Naye atabaki kwa ajili ya Mungu wetu;
Naye atakuwa kama shehe* nchini Yuda,[c]
Na Ekroni kama Myebusi.[d]
8 Nitapiga kambi nikiwa mlinzi wa nyumba yangu,[e]
Hivi kwamba hakuna yeyote atakayeingia na hakuna yeyote atakayetoka;
Na hakuna msimamizi wa watumwa* atakayeingia humo tena,[f]
Kwa maana sasa nimeyaona# kwa macho yangu.
9 Shangilia sana, Ee binti ya Sayuni.
Paza sauti kwa ushindi, Ee binti ya Yerusalemu.
Tazama! Mfalme wako anakuja kwako.[g]
Yeye ni mwadilifu, analeta wokovu,*
Ni mnyenyekevu[h] na amepanda punda,
Amepanda mwanapunda dume,# mwana wa punda jike.[i]

SURA YA 8
a Zb 22:27; Isa 2:2, 3; Isa 11:10; Isa 55:5; Isa 60:3; Ho 1:10; Mik 4:2; Hag 2:7
b Zek 2:11; Ufu 7:9; Ufu 14:6
c Kut 12:37, 38
d Isa 45:14

SURA YA 9
e Yer 49:27; Amo 1:3
f Ebr 4:13; 1Pe 3:12
g Yer 49:23
h Isa 23:1; Amo 1:9, 10
i Eze 28:21; Yoe 3:4
j Eze 28:2, 3
k Eze 27:32, 33
l Eze 26:17; Eze 27:26
m Eze 28:18

Safu ya 2
a Sef 2:4
b Amo 1:8
c Isa 60:14
d 2Sa 5:6, 7; 1Fa 9:20, 21
e Zb 125:2
f Isa 54:14
g Zb 2:6; Isa 32:1; Yer 23:5; Lu 19:37, 38; Yoh 1:49
h Mt 11:29
i 1Fa 1:33, 34; Mt 21:5, 7; Yoh 12:14, 15

8:22 *Tnn., "kuutuliza uso wa Yehova." 8:23 *Au "upindo wa vazi." #Tnn., "mwanamume Myahudi." 9:1 *Tnn., "litapumzika." 9:3 *Au "ngome."

9:7 *Shehe alikuwa mkuu wa kabila. 9:8 *Au "mkandamizaji." #Inaonekana ni mateso ya watu wake. 9:9 *Au "naye ni mshindi; na ameokolewa." #Au "punda dume."

10 Nitaondoa gari la vita Efraimu
Na farasi kutoka Yerusalemu.
Upinde wa vita utachukuliwa.
Naye atatangaza amani kwa mataifa;[a]
Utawala wake utaenea kutoka bahari mpaka bahari
Na kutoka Mto Efrati mpaka kwenye miisho ya dunia.[b]
11 Lakini wewe, Ee mwanamke, kwa damu ya agano lako,
Nitawatoa wafungwa wako katika shimo lisilo na maji.[c]
12 Rudini katika ngome, enyi wafungwa wenye tumaini.[d]
Leo ninakwambia,
'Nitakulipa fungu maradufu, ewe mwanamke.[e]
13 Kwa maana nitampinda* Yuda kama upinde wangu.
Nitamjaza Efraimu kwenye upinde,#
Nami nitawaamsha wana wako, Ee Sayuni,
Dhidi ya wana wako, Ee Ugiriki,
Nami nitakufanya uwe kama upanga wa shujaa.'
14 Itaonekana kwamba Yehova yupo pamoja nao,
Na mshale wake utafyatuka kama radi.
Bwana Mwenye Enzi Kuu Yehova atapiga pembe,[f]
Naye atasonga mbele pamoja na dhoruba za upepo za kusini.
15 Yehova wa majeshi atawalinda,
Nao watayameza na kuyatiisha mawe ya kombeo.[a]
Watakunywa na kupiga kelele, kana kwamba wamekunywa divai;
Nao watajazwa kama bakuli,
Kama pembe za madhabahu.[b]
16 Yehova Mungu wao atawaokoa siku hiyo
Wakiwa kundi la watu wake;[c]
Kwa maana watakuwa kama vito vya taji vinavyong'aa kwenye ardhi yake.[d]
17 Jinsi wema wake ulivyo mwingi kwelikweli,[e]
Na jinsi uzuri wake unavyovutia ajabu!
Nafaka itawafanya vijana wanaume wanawiri,
Na divai mpya itawafanya mabikira wanawiri."[f]

10 "Mwombeni Yehova mvua wakati wa mvua ya masika.
Yehova ndiye anayetengeneza mawingu ya dhoruba,
Ndiye anayewaletea mvua,[g]
Na kumpa kila mtu mimea ya shambani.
2 Kwa maana sanamu za terafimu* zimesema uwongo;#
Na wabashiri△ wameona maono ya uwongo.
Husimulia ndoto zisizo na faida,
Na kwa ubatili wao hujaribu kufariji.

SURA YA 9
a Isa 9:7
b Kut 23:31; Zb 2:8; Zb 72:8
c Isa 49:9
d Isa 61:1; Yer 31:17
e Isa 61:7
f Yos 6:5

Safu ya 2
a Mik 5:9; Zek 10:5; Zek 12:6
b Kut 27:2; Law 4:7
c Eze 34:22
d Isa 62:3; Sef 3:20
e Zb 25:8; Zb 31:19; Isa 63:7
f Isa 62:8; Yoe 3:18; Amo 9:13

SURA YA 10
g Kum 11:14; Yer 14:22; Yer 51:16; Eze 34:26; Yoe 2:23

9:13 *Tnn., "nitamkanyaga." #Yaani, kama mshale.

10:2 *Au "miungu ya familia; sanamu." #Au "zimesema mambo ya uchawi; mazingaombwe." △Au "waaguzi."

Ndiyo sababu watatanga-
tanga kama kondoo.
Watateseka, kwa maana
hakuna mchungaji.
3 Hasira yangu inawaka dhi-
di ya wachungaji,
Nitawaadhibu viongozi*
wanaowakandamiza
watu;
Kwa maana Yehova wa ma-
jeshi amelielekezea ua-
ngalifu kundi lake,[a]
ameielekezea uangalifu
nyumba ya Yuda,
Naye amewafanya wawe
kama farasi wake mwe-
nye fahari vitani.
4 Mtu mkuu anatoka
kwake,*
Mtawala anayemtegemeza
anatoka kwake,#
Upinde wa vita unatoka
kwake;
Na kila mwangalizi△ huto-
ka kwake, wote pamoja.
5 Nao watakuwa kama ma-
shujaa,
Wanaokanyaga matope ba-
rabarani wakiwa vitani.
Watapigana vita, kwa maa-
na Yehova yupo pamoja
nao;[b]
Na wapanda farasi wataai-
bishwa.[c]
6 Nitaifanya nyumba ya
Yuda iwe kuu sana,
Nami nitaiokoa nyumba ya
Yosefu.[d]
Nitawarudisha,
Kwa maana nitawaonye-
sha rehema;[e]

Nao watakuwa kama watu
ambao sijawahi kuwa-
tupa;[a]
Kwa maana mimi ni Yeho-
va Mungu wao, nami ni-
tawajibu.
7 Ni lazima watu wa Efrai-
mu wawe kama shujaa
hodari,
Na moyo wao utashangilia
kana kwamba wameku-
nywa divai.[b]
Wana wao wataona jambo
hilo na kushangilia;
Moyo wao utashangilia ka-
tika Yehova.[c]
8 'Nitawapigia mluzi na ku-
wakusanya pamoja;
Kwa maana nitawako-
mboa,[d] nao watakuwa
wengi,
Na kuendelea kuongezeka.
9 Ingawa ninawatawanya
kama mbegu miongoni
mwa mataifa,
Watanikumbuka wakiwa
katika maeneo ya mbali;
Watahuishwa na kurudi
pamoja na wana wao.
10 Nitawarudisha kutoka
nchini Misri
Na kuwakusanya kutoka
Ashuru;[e]
Nitawaleta katika nchi ya
Gileadi[f] na Lebanoni,
Na hakutakuwa na nafasi
zaidi ya kuwatosha.[g]
11 Ni lazima apite baharini
kwa msukosuko;
Na humo baharini atayapi-
ga mawimbi yatulie;[h]
Vilindi vyote vya Mto Nile
vitakauka.
Kiburi cha Ashuru kita-
shushwa,
Na fimbo ya mfalme wa
Misri itaondoka.[i]

SURA YA 10
a Eze 34:16, 17
b Kum 20:1
c Hag 2:22
d Yer 3:18; Eze 37:16, 19; Ho 1:10, 11
e Yer 31:9, 20

Safu ya 2
a Yer 30:18
b Zek 9:15
c Isa 66:14; Sef 3:14
d Isa 44:22; Isa 51:11
e Isa 11:11
f Yer 50:19; Mik 7:14
g Isa 49:19, 20; Isa 54:1, 2
h Isa 11:15
i Isa 19:1; Eze 30:13

**10:3** *Tnn., "mabeberu." **10:4** *Tnn., "Mnara wa pembeni unatoka kwake," unafananisha mtu muhimu au wa maana sana; kiongozi. #Tnn., "Kigingi kinatoka kwake," kinafananisha mtegemezaji; mtawala." △Au "msimamizi wa watumwa."

12 Nitawafanya wawe wakuu
sana katika jina langu
Yehova,[a]
Nao watatembea huku na
kule katika jina langu,’[b]
asema Yehova.”

11 “Fungua milango yako,
Ee Lebanoni,
Ili moto uteketeze mierezi
yako.
2 Omboleza kwa sauti, ewe
mberoshi, kwa maana
mwerezi umeanguka;
Miti mikubwa imeharibiwa!
Ombolezeni kwa sauti,
enyi mialoni ya Bashani,
Kwa maana msitu mnene
umefyekwa!
3 Sikilizeni! Maombolezo ya
wachungaji,
Kwa maana fahari yao ime-
haribiwa.
Sikilizeni! Mingurumo ya
wanasimba,*
Kwa maana mapori ma-
kubwa yaliyo kwenye ki-
ngo za Yordani yameha-
ribiwa.

4 “Yehova Mungu wangu
anasema hivi: ‘Lichunge ku-
ndi la kondoo wanaopaswa
kuchinjwa,[c] 5 ambao wana-
chinjwa na wanunuzi wao[d] la-
kini wanunuzi hao hawahesa-
biwi kuwa na hatia. Na wale
wanaowauza[e] husema, “Yeho-
va na asifiwe, kwa maana ni-
takuwa tajiri.” Na wachungaji
wao hawawahurumii.’[f]
6 “‘Kwa maana sitawahuru-
mia tena wakaaji wa nchi,’ ase-
ma Yehova. ‘Kwa hiyo nita-
mtia kila mtu mikononi mwa
jirani yake na mfalme wake;
nao wataipondaponda nchi,

11:3 *Au “wanasimba wenye manyoya marefu shingoni.”

nami sitawaokoa kutoka miko-
noni mwao.’”
7 Nami nikaanza kulichu-
nga kundi la kondoo wanao-
paswa kuchinjwa,[a] kwa faida
yenu, enyi kondoo mnaote-
seka. Kwa hiyo nikachu-
kua fimbo mbili, moja nikaii-
ta Uzuri, na nyingine Muunga-
no,[b] nikaanza kulichunga ku-
ndi hilo la kondoo. 8 Nami
nikawafukuza wachungaji wa-
tatu katika mwezi mmoja,
kwa maana nilichoshwa nao,
nao pia wakachukizwa nami.
9 Kisha nikasema: “Sitaende-
lea kuwachunga ninyi. Yule
anayekufa na afe, na yule
anayeangamia na aangamie.
Na wale wanaobaki, kila
mmoja wao amle mwenza-
ke.” 10 Basi nikachukua fi-
mbo yangu inayoitwa Uzuri[c]
na kuikatakata, na hivyo ni-
kavunja agano langu nililoku-
wa nimefanya na mataifa yote.
11 Basi likavunjika siku hiyo,
na kondoo walioteseka walio-
kuwa wakinitazama walijua
kwamba hilo lilikuwa neno la
Yehova.
12 Kisha nikawaambia: “Iki-
wa mnaona ni vema, nipeni
mshahara wangu; kama sivyo,
msinipe.” Basi wakanilipa*
mshahara wangu, vipande 30
vya fedha.[d]
13 Ndipo Yehova akania-
mbia: “Vitupe katika hazina
—thamani kubwa waliyonika-
diria.”[e] Kwa hiyo nikavichu-
kua vipande hivyo 30 vya fe-
dha na kuvitupa katika hazina
ya nyumba ya Yehova.[f]
14 Kisha nikaikatakata
fimbo yangu ya pili, inayoitwa
Muungano,[g] na hivyo nikauvu-
nja undugu kati ya Yuda na
Israeli.[h]

11:12 *Tnn., “wakanipimia.”

SURA YA 10
a Isa 41:10; Isa 45:24
b Mik 4:5

SURA YA 11
c Eze 34:8
d Eze 22:25
e Ne 5:8
f Eze 34:2, 4

Safu ya 2
a Zek 11:4
b Zek 11:10, 14
c Zek 11:7
d Mt 26:14, 15; Mt 27:9; Mk 14:10, 11
e Kut 21:32
f Mt 27:5, 6; Mdo 1:18
g Zek 11:7
h 1Fa 12:19, 20; Eze 37:16

**15** Na Yehova akaniambia:
“Sasa vichukue vifaa vya
mchungaji asiyefaa.[a] **16** Kwa
maana ninamruhusu mchu-
ngaji ainuke nchini. Hatawa-
tunza kondoo wanaoangamia;[b]
hatawatafuta walio wachanga
au kuwaponya waliojeruhiwa[c]
au kuwalisha wanaoweza ku-
simama. Badala yake, atamla
kondoo aliyenona[d] na kuwa-
ng’oa kwato kondoo.[e]

**17** Ole wake mchungaji wa-
ngu asiyefaa,[f] anayelia-
cha kundi![g]
Upanga utakata mkono
wake na jicho lake la
kulia.
Mkono wake utapooza
kabisa,
Na jicho lake la kulia lita-
pofuka* kabisa.”

**12** Tangazo:
“Neno la Yehova kuhu-
su Israeli,” asema Ye-
hova,
Yule aliyezitandaza
mbingu,[h]
Aliyeweka msingi wa
dunia,[i]
Na kuumba roho* iliyo
ndani ya mwanadamu.

**2** “Tazama, ninafanya jiji la
Yerusalemu liwe kikombe ki-
nachosababisha* mataifa yote
jirani yapepesuke; na jiji la
Yuda litazingirwa, na pia Ye-
rusalemu.[j] **3** Siku hiyo nita-
fanya Yerusalemu liwe jiwe
zito* kwa mataifa yote. Kwa
hakika wote watakaolinya-
nyua watajeruhiwa vibaya;[k]
na mataifa yote duniani ya-
takusanyika kupigana na jiji
hilo.[l] **4** Siku hiyo,” asema Ye-
hova, “nitamtia hofu kila
farasi na kumtia wazimu
yule anayempanda. Nitaika-
zia macho nyumba ya Yuda,
lakini nitampofusha kila fara-
si wa mataifa. **5** Na mashe-
he* wa Yuda watasema moyo-
ni mwao, ‘Wakaaji wa Yerusa-
lemu ni nguvu kwetu kwa sa-
babu ya Yehova wa majeshi
Mungu wao.’[a] **6** Siku hiyo ni-
tawafanya mashehe wa Yuda
wawe kama chungu cha moto
kati ya kuni na kama mwe-
nge unaowaka kati ya safu ya
miganda iliyokatwa ya nafa-
ka,[b] nao watayateketeza ma-
taifa yote jirani yaliyo upa-
nde wa kulia na wa kushoto;[c]
na jiji la Yerusalemu litakuwa
tena na wakaaji mahali pake,*
huko Yerusalemu.[d]

**7** “Na Yehova atayaokoa
kwanza mahema ya Yuda,
ili umaridadi wa* nyumba ya
Daudi na umaridadi wa*
wakaaji wa Yerusalemu usizi-
di sana ule wa Yuda. **8** Siku
hiyo Yehova atakuwa ulinzi ku-
wazunguka wakaaji wa Yerusa-
lemu;[e] siku hiyo yule anayeji-
kwaa* kati yao atakuwa kama
Daudi, na nyumba ya Daudi
itakuwa kama Mungu, kama
malaika wa Yehova anayeta-
ngulia mbele yao.[f] **9** Na siku
hiyo, kwa hakika nitayaanga-
miza mataifa yote yatakayoku-
ja kushambulia Yerusalemu.[g]

**10** “Nitamimina roho ya ki-
bali na dua juu ya nyumba
ya Daudi na juu ya wakaaji
wa Yerusalemu, nao watamta-
zama yule waliyemchoma,[h]
watamwombolezea kwa sau-
ti kama ambavyo wangemwo-
mbolezea mwana wa pekee;

**SURA YA 11**
a Eze 34:2, 4
b Yer 23:2; Eze 34:6; Mt 9:36
c Eze 34:21
d Mwa 31:38
e Eze 34:3, 10
f Yer 23:1; Mt 23:13
g Yoh 10:12

**SURA YA 12**
h Ayu 26:7; Isa 42:5
i Zb 102:25; Isa 45:18
j Zek 14:14
k Sef 3:19
l Zek 14:2, 3

**Safu ya 2**
a Isa 41:10; Yoe 3:16; Zek 12:8
b Isa 41:15
c Mik 4:13; Zek 9:15
d Zek 2:4
e Yer 23:6; Yoe 3:16; Zek 2:5; Zek 9:15
f Kut 14:19; Kut 23:20
g Isa 54:17; Hag 2:22
h Yoh 19:34, 37; Yoh 20:27; Ufu 1:7

**11:17** *Tnn., “litafifia.” **12:1** *Au “pumzi.” **12:2** *Au “bakuli linalosababisha.” **12:3** *Au “lenye kulemea.”

**12:5** *Shehe alikuwa mkuu wa kabila. **12:6** *Au “mahali pake panapostahili.” **12:7** *Au “fahari ya.” **12:8** *Au “aliye dhaifu zaidi.”

watamhuzunikia sana kama
ambavyo wangemhuzunikia
mwana mzaliwa wa kwanza.
**11** Siku hiyo kutakuwa na
maombolezo makubwa Yeru-
salemu, kama maombolezo ya
Hadadrimoni katika Nchi Ta-
mbarare ya Megido.[a] **12** Na
nchi itaomboleza kwa sauti,
kila ukoo peke yake; ukoo wa
nyumba ya Daudi peke yake,
na wanawake wao peke yao;
ukoo wa nyumba ya Natha-
ni[b] peke yake, na wanawake
wao peke yao; **13** ukoo wa
nyumba ya Lawi[c] peke yake,
na wanawake wao peke yao;
ukoo wa Washimei[d] peke yake,
na wanawake wao peke yao;
**14** na koo zote zinazobaki,
kila ukoo peke yake, na wana-
wake wao peke yao.

**13** "Siku hiyo kisima kita-
funguliwa kwa ajili ya
nyumba ya Daudi na wakaa-
ji wa Yerusalemu ili kuwasafi-
sha dhambi na uchafu.[e]

**2** "Siku hiyo," asema Yeho-
va wa majeshi, "nitafuta ma-
jina ya sanamu kutoka nchi-
ni,[f] nayo hayatakumbukwa
tena; nami nitawaondoa kabi-
sa manabii[g] na pia roho ya
uchafu kutoka nchini. **3** Na
mtu akitoa unabii tena,
baba yake na mama yake wa-
liomzaa watamwambia, 'Hu-
taishi, kwa sababu umesema
uwongo katika jina la Yehova.'
Na baba yake na mama yake
waliomzaa watamchoma kisu
kwa sababu ya unabii wake.[h]

**4** "Siku hiyo kila nabii atao-
nea aibu maono yake anapota-
biri; nao hawatavaa vazi ras-
mi la manyoya[i] ili kudanga-
nya. **5** Naye atasema, 'Mimi
si nabii. Mimi ni mkulima, kwa
sababu mtu fulani alininunua
nilipokuwa kijana.' **6** Na mtu
akimuuliza, 'Majeraha haya
uliyo nayo katikati ya mabe-
ga yako* yametoka wapi?' ata-
jibu, 'Nilijeruhiwa katika nyu-
mba ya rafiki zangu.'"#

**7** "Ee upanga, amka umsha-
mbulie mchungaji
wangu,[a]
Mshambulie rafiki yangu,"
asema Yehova wa
majeshi.
"Mpige mchungaji,[b] acha
kondoo watawanyike;*[c]
Nami nitaugeuza mkono
wangu dhidi ya watu wa
hali ya chini."
**8** "Na katika nchi yote," ase-
ma Yehova,
"Theluthi mbili za watu
zitaangamizwa na kuto-
weka;*
Na theluthi moja itaachwa
humo.
**9** Na theluthi hiyo moja ni-
taipitisha motoni;
Nami nitawasafisha kama
fedha inavyosafishwa,
Na kuwajaribu kama dha-
habu inavyojaribiwa.[d]
Wataliitia jina langu,
Nami nitawajibu.
Nitasema, 'Wao ni watu
wangu,'[e]
Nao watasema, 'Yehova ni
Mungu wetu.'"

**14** "Tazama! Siku inakuja,
siku ya Yehova, wakati
ambapo nyara yenu* itagawa-
nywa miongoni mwenu. **2** Ni-
tayakusanya mataifa yote ili
yapigane vita na Yerusalemu;
na jiji hilo litatekwa na nyu-
mba zitaporwa na wanawake

SURA YA 12
a 2Fa 23:29; 2Nya 35:22
b 2Sa 5:13, 14; Lu 3:23, 31
c Kut 6:16
d Kut 6:17; 1Nya 23:10

SURA YA 13
e Eze 36:25, 29
f Kut 23:13
g Kum 13:5
h Kum 13:6-9; Kum 18:20
i 2Fa 1:8; Mt 3:4

Safu ya 2
a Eze 34:23; Mik 5:4; Yoh 10:11; Ebr 13:20
b Isa 53:8; Da 9:26; Mdo 3:18
c Mt 26:31; Mt 26:55, 56; Mk 14:27, 50; Yoh 16:32
d Mal 3:2, 3
e Yer 30:22

**13:6** *Tnn., "katikati ya mikono yako." Yaani, kifuani au mgongoni. #Au "wale wanaonipenda." **13:7** *Au "kundi la kondoo litawanyike." **13:8** *Au "zitakufa." **14:1** *Yaani, jiji linalotajwa katika mstari wa 2.

watabakwa. Na nusu ya wakaa-
ji wa jiji hilo watapelekwa uha-
mishoni, lakini watakaobaki ji-
jini hawataangamizwa.
**3** “Yehova atatoka na kupi-
gana vita na mataifa hayo[a]
kama anavyopigana katika
siku ya vita.[b] **4** Siku hiyo mi-
guu yake itasimama kwenye
Mlima wa Mizeituni,[c] unaota-
zamana na jiji la Yerusalemu
upande wa mashariki; na Mli-
ma wa Mizeituni utagawanyi-
ka katikati, kuanzia mashari-
ki* mpaka magharibi,# na bo-
nde kubwa sana litatokea; na
nusu ya mlima huo itaelekea
kaskazini, na nusu nyingine
kusini. **5** Mtakimbilia kwe-
nye bonde la milima yangu,
kwa maana bonde la mili-
ma hiyo litafika mpaka Aseli.
Mtalazimika kukimbia kama
mlivyokimbia kwa sababu ya
tetemeko la ardhi katika siku
za utawala wa Mfalme Uzia
wa Yuda.[d] Na Yehova Mungu
wangu atakuja, na watakatifu
wote watakuwa pamoja naye.[e]
**6** “Siku hiyo hakutakuwa
na nuru yenye thamani[f]—vitu
vitagandishwa.* **7** Nayo ita-
kuwa siku inayojulikana kuwa
siku ya Yehova.[g] Haitakuwa
mchana, wala haitakuwa usi-
ku; na jioni kutakuwa na
nuru. **8** Siku hiyo maji yali-
yo hai[h] yatatiririka kutoka Ye-
rusalemu,[i] nusu yataelekea
kwenye bahari ya mashariki*[j]
na nusu yataelekea kwenye
bahari ya magharibi.#[k] Hilo li-
tatukia wakati wa kiangazi na
wa baridi kali. **9** Na Yehova
atakuwa Mfalme juu ya dunia
yote.[a] Siku hiyo Yehova ataku-
wa Mungu pekee,[b] na jina lake
litakuwa ndilo jina pekee.[c]
**10** “Nchi yote itakuwa kama
Araba,[d] kuanzia Geba[e] mpa-
ka Rimoni[f] upande wa kusini
wa Yerusalemu; na jiji la Ye-
rusalemu litainuka na kukali-
wa na watu,[g] kuanzia Lango la
Benjamini[h] mpaka kwenye La-
ngo la Kwanza, mpaka kwe-
nye Lango la Pembeni, na kua-
nzia Mnara wa Hananeli[i] mpa-
ka kwenye mashinikizo ya di-
vai* ya mfalme. **11** Na watu
watakaa jijini humo; hakuta-
kuwa tena na laana ya uhari-
bifu,[j] na watu watakaa Yerusa-
lemu kwa usalama.[k]
**12** “Na huu ndio ugonjwa
hatari ambao Yehova atawa-
letea watu wote wanaopiga-
na vita na Yerusalemu:[l] Mii-
li yao itaoza wakiwa wamesi-
mama, macho yao yataoza ya-
kiwa kwenye matundu yake,
na ndimi zao zitaoza vinywa-
ni mwao.
**13** “Siku hiyo msukosuko
kutoka kwa Yehova utae-
nea sana miongoni mwao;
na kila mtu ataukamata
mkono wa mwenzake, na mko-
no wake utaushambulia mko-
no wa mwenzake.*[m] **14** Watu
wa Yuda pia watashiriki kati-
ka vita huko Yerusalemu; na
utajiri wa mataifa yote jira-
ni utakusanywa, dhahabu na
fedha na mavazi kwa wingi
sana.[n]
**15** “Na ugonjwa hatari wa
aina hiyo utawashambulia pia
farasi, nyumbu, ngamia, pu-
nda, na mifugo yote iliyo kati-
ka kambi hizo.
**16** “Kila mtu atakayebaki

**14:4** *Au “mawio ya jua.” #Tnn., “kwenye ile bahari.” **14:6** *Au “vitakakamazwa,” kana kwamba vimekakamazwa na baridi. **14:8** *Yaani, Bahari ya Chumvi. #Yaani, Bahari ya Mediterania.

**14:10** *Au “mitungi ya kushinikizia divai.” **14:13** *Au “mtu atamshambulia mwenzake.”

**SURA YA 14**
a Eze 38:23, Yoe 3:2, 14, Ufu 16:14
b Kut 15:3, 2Nya 20:15
c Lu 19:29, Mdo 1:12
d Amo 1:1
e Kum 33:2, Yoe 3:11, Yud 14
f Isa 13:9, 10, Amo 5:18
g Yoe 2:31, 1Th 5:2, 2Pe 3:10
h Ufu 21:6, Ufu 22:17
i Yer 17:13, Eze 47:1, Yoe 3:18, Ufu 22:1
j Kum 3:17
k Yos 1:4

**Safu ya 2**
a Zb 97:1, Ufu 19:6
b Kum 6:4
c Isa 42:8, Isa 44:6
d Kum 1:7
e 1Fa 15:22
f 1Nya 4:24, 32
g Yer 30:18
h Yer 37:13
i Ne 3:1, Yer 31:38
j Isa 60:18, Yer 31:40
k Yer 23:6, Yer 33:16
l 2Fa 19:34, 35, Yoe 3:2
m Amu 7:22, Eze 38:21
n 2Nya 14:13, 2Nya 20:25, Zek 2:8, 9

kutoka katika mataifa yote
yatakayoshambulia Yerusa-
lemu atapanda mwaka baada
ya mwaka[a] kwenda Yerusale-
mu kumwinamia* Mfalme, Ye-
hova wa majeshi,[b] na kushere-
hekea Sherehe ya Vibanda.#[c]
**17** Lakini ikiwa taifa lolote
miongoni mwa mataifa yali-
yo duniani halitapanda kwe-
nda Yerusalemu kumwinamia
Mfalme, Yehova wa majeshi,
mvua haitanyesha katika tai-
fa hilo.[d] **18** Na ikiwa taifa la
Misri halitapanda kwenda Ye-
rusalemu na kuingia humo,
halitapata mvua. Badala yake,
litashambuliwa na ugonjwa
hatari ambao Yehova anau-
leta kwa mataifa ambayo ha-
yapandi kwenda kushere-
hekea Sherehe ya Vibanda.
**19** Hiyo ndiyo itakayokuwa
adhabu kwa sababu ya dha-
mbi ya Misri na dhambi ya
mataifa yote ambayo hayata-
panda kwenda kusherehekea
Sherehe ya Vibanda.
**20** “Siku hiyo maneno ‘Uta-
katifu ni wa Yehova!’[a] yata-
andikwa kwenye kengele za
farasi. Na vyungu vya kupi-
kia*[b] vilivyo katika nyumba
ya Yehova vitakuwa kama ma-
bakuli[c] yaliyo mbele ya ma-
dhabahu. **21** Na kila chungu
cha kupikia* kilicho Yerusale-
mu na Yuda kitakuwa kitakati-
fu na kitakuwa cha Yehova wa
majeshi, na wale wote wanao-
toa dhabihu wataingia na ku-
tumia baadhi ya vyungu hivyo
kuchemshia. Siku hiyo haku-
takuwa tena na Mkanaani# ka-
tika nyumba ya Yehova wa ma-
jeshi.”[d]

**SURA YA 14**
*a* Isa 66:23
*b* Zb 86:9
*c* Law 23:34; Ne 8:14, 15
*d* Isa 60:12

**Safu ya 2**
*a* Kut 28:36; Kut 39:30
*b* 1Sa 2:13, 14
*c* Kut 25:29; Hes 4:7
*d* Eze 44:9

**14:16** *Au “kumwabudu.” #Au “Vibanda vya Muda.”

**14:20** *Au “vyungu vya kupikia vyenye mdomo mpana.” **14:21** *Au “chungu cha kupikia chenye mdomo mpana.” #Au labda, “mfanyabiashara.”

# MALAKI

**YALIYOMO**

1 Tangazo:
Neno la Yehova kwa Wais-
raeli kupitia Malaki:*
2 “Nimewaonyesha ninyi
watu upendo,”[a] asema Yehova.
Lakini mnauliza: “Umetuo-
nyeshaje upendo?”
“Je, Esau hakuwa ndugu
ya Yakobo?”[b] asema Yehova.
“Lakini nilimpenda Yakobo,
3 nami nikamchukia Esau;[c]
nikafanya milima yake kuwa
ukiwa[d] na urithi wake nika-
waachia mbwamwitu wa nyi-
kani.”[e]
4 “Ingawa Waedomu wana-
sema, ‘Tumevunjwavunjwa,
lakini tutarudi na kujenga
tena magofu,’ Yehova wa maje-
shi anasema hivi: ‘Watajenga,
lakini nitabomoa, nao watai-
twa “eneo la uovu” na “watu
ambao Yehova amewahukumu
milele.”[f] 5 Macho yenu we-
nyewe yataona hilo, nanyi
mtasema: “Yehova na atuku-
zwe katika eneo la Israeli.”’”
6 “‘Mwana humheshimu
baba yake,[g] na mtumishi bwa-
na wake. Basi ikiwa mimi ni
baba,[h] iko wapi heshima ni-
nayostahili?[i] Na ikiwa mimi
ni bwana,* iko wapi hofu# ni-
nayostahili?’ Mimi Yehova wa
majeshi ninawauliza ninyi ma-
kuhani mnaolidharau jina
langu.[j]
“‘Lakini mnauliza: “Tume-
lidharau jina lako kwa njia
gani?”’
7 “‘Kwa kutoa chakula kili-
chochafuliwa* juu ya madha-
bahu yangu.’
“‘Nanyi mnauliza: “Tumeku-
chafua jinsi gani?”’
“‘Kwa kusema: “Meza ya
Yehova[a] ni kitu cha kudha-
rauliwa.” 8 Na mnapomtoa
mnyama kipofu kuwa dhabi-
hu, mnasema: “Si vibaya.” Na
mnapomtoa mnyama kilema
au mgonjwa mnasema: “Si vi-
baya.”’”[b]
“Tafadhali, jaribuni kumto-
lea gavana wenu vitu hivyo.
Je, atapendezwa nanyi au ku-
wapokea ninyi kwa kibali?”
asema Yehova wa majeshi.
9 “Na sasa, tafadhali, msi-
hini* Mungu ili atuonyeshe ki-
bali. Mkitoa dhabihu za aina
hiyo kwa mikono yenu, je, ata-
mpokea yeyote kati yenu kwa
kibali?” auliza Yehova wa ma-
jeshi.
10 “Na ni nani miongoni
mwenu aliye tayari kufunga
milango?*[c] Kwa maana hata
hamtawasha moto kwenye
madhabahu yangu bila mali-
po.[d] Sipendezwi nanyi,” ase-
ma Yehova wa majeshi, “nami
sipendezwi na zawadi yoyote
kutoka mikononi mwenu.”[e]
11 “Kwa maana tangu jua li-
napochomoza mpaka linapo-
tua,* jina langu litakuwa kuu
miongoni mwa mataifa.[f] Kila
mahali dhabihu zitafukizwa
moshi, na matoleo yatatolewa
kwa jina langu, yakiwa zawa-
di safi; kwa sababu jina langu
litakuwa kuu miongoni mwa
mataifa,”[g] asema Yehova wa
majeshi.
12 “Lakini ninyi mnalitia
unajisi*[h] kwa kusema, ‘Meza
ya Yehova imechafuliwa, ma-
tunda yake, chakula cha-
ke, ni kitu cha kudharauliwa.’[i]

SURA YA 1
a Kum 10:15
b Mwa 25:25, 26
c Ro 9:13
d Yer 49:20; Yoe 3:19
e Isa 34:10, 13
f Isa 34:5; Oba 18
g Kut 20:12
h Kut 4:22
i Isa 1:2
j Eze 22:26

Safu ya 2
a Eze 41:21, 22; 1Ko 10:21
b Law 22:20, 22; Kum 15:21
c 2Nya 23:4
d Yer 6:13; Mik 3:11
e Isa 1:11; Yer 6:20
f Zb 113:3; Isa 45:6; Isa 59:19
g Zb 22:27; Sef 3:9; Mt 28:19; Ufu 15:4
h Eze 22:26
i Mal 1:7

**1:1** *Maana yake “Mjumbe Wangu.” **1:6** *Au “bwana mkubwa.” #Au “heshima.” **1:7** *Tnn., “mkate uliotiwa unajisi.”

**1:9** *Tnn., “utulizeni uso wa.” **1:10** *Inaonekana ni wajibu wa kufunga milango ya hekalu. **1:11** *Au “kutoka mashariki mpaka magharibi.” **1:12** *Au labda, “mnanitia unajisi.”

**13** Pia mnasema, ‘Tazama!
Inachosha kwelikweli!’ na kwa
pua zenu mnaishushia pumzi
kwa dharau,” asema Yehova
wa majeshi. “Nanyi mnaleta
wanyama walioibwa, vilema,
na wagonjwa. Naam, mnale-
ta vitu hivyo kuwa zawadi!
Je, niikubali kutoka mikononi
mwenu?”[a] auliza Yehova.

**14** “Amelaaniwa mtu mjanja
aliye na mnyama asiye na ka-
soro katika kundi lake, laki-
ni anaapa na kumtolea Yeho-
va dhabihu ya mnyama mwe-
nye kasoro.* Kwa maana mimi
ni Mfalme mkuu,”[b] asema Ye-
hova wa majeshi, “na jina la-
ngu litakuwa lenye kuogope-
sha miongoni mwa mataifa.”[c]

**2** “Na sasa, enyi makuha-
ni, amri hii inawahusu.[d]
**2** Mkikataa kusikiliza na kui-
tia moyoni mwenu ili kulitu-
kuza jina langu,” asema Ye-
hova wa majeshi, “nitawale-
tea laana,[e] nami nitabadili ba-
raka zenu ziwe laana.[f] Naam,
nimebadili baraka ziwe laana,
kwa sababu hamwitii moyoni
mwenu.”

**3** “Tazameni! Nitaharibu*
mbegu zenu zilizopandwa kwa
sababu yenu,[g] nami nitawapa-
ka kinyesi cha wanyama uso-
ni, kinyesi cha sherehe zenu;
nanyi mtabebwa na kupele-
kwa kwenye kinyesi hicho.#
**4** Ndipo mtakapojua kwamba
nimewapa amri hii ili agano
langu pamoja na Lawi liende-
lee,”[h] asema Yehova wa ma-
jeshi.

**5** “Agano langu pamoja
naye lilikuwa la uzima na ama-
ni, ambalo nilimpa, pamoja na
hofu.* Aliniogopa, naam, ali-
liheshimu jina langu. **6** She-
ria ya kweli ilikuwa* kinywa-
ni mwake,[a] na ukosefu wa
uadilifu haukupatikana mido-
moni mwake. Alitembea pa-
moja nami kwa amani na
kwa unyoofu,[b] naye aliwageu-
za wengi kutoka katika uovu.
**7** Kwa maana midomo ya ku-
hani inapaswa kulinda ujuzi,
na watu wanapaswa kutafuta
sheria* kutoka kinywani mwa-
ke,[c] kwa sababu yeye ni mju-
mbe wa Yehova wa majeshi.

**8** “Lakini ninyi wenyewe
mmegeuka na kuiacha njia.
Mmewafanya wengi wajikwae
kuhusiana na sheria.*[d] Mmeli-
haribu agano la Lawi,”[e] asema
Yehova wa majeshi. **9** “Kwa
hiyo nitawafanya ninyi mdha-
rauliwe na kuwa duni mbele
ya watu wote, kwa sababu ha-
mkushika njia zangu badala
yake mliitekeleza sheria kwa
upendeleo.”*[f]

**10** “Je, sisi sote hatuna
baba mmoja?[g] Je, hatuku-
umbwa na Mungu yuleyule?
Basi kwa nini tunatendea-
na kwa hila,[h] na kulitia unaji-
si agano la mababu zetu?
**11** Yuda ametenda kwa hila,
na jambo fulani lenye kuchu-
kiza limetendwa Israeli na Ye-
rusalemu; kwa maana Yuda
ameutia unajisi utakatifu wa*
Yehova,[i] Anaoupenda, naye
amemchukua binti ya mu-
ngu wa kigeni kuwa bibi ha-
rusi.[j] **12** Yehova atamwanga-
miza kutoka katika mahema
ya Yakobo mtu yeyote anaye-

SURA YA 1
a Law 22:20, 22; Kum 15:21; Kum 17:1
b Zb 47:2; Yer 10:10
c Ufu 15:4

SURA YA 2
d Mal 1:6
e Law 26:14-17; Kum 28:15
f Hag 1:11
g Yoe 1:17
h Kut 40:12, 15; Hes 3:6; Hes 18:23; Eze 44:15, 16

Safu ya 2
a 2Nya 17:8, 9
b Kut 32:26
c Kum 24:8; 2Nya 15:3; Ne 8:7, 8; Eze 44:23, 24
d Lu 11:52
e Ne 13:29
f Law 19:15; Kum 1:17; Kum 16:19
g Mal 1:6; 1Ko 8:6
h Ne 5:8
i Law 20:26
j Kum 7:1, 3; Amu 3:5, 6; 1Fa 11:1, 2; Ne 13:23

**1:14** *Au “dosari.” **2:3** *Tnn., “Nitakemea.” #Yaani, mahali ambapo kinyesi cha wanyama wa dhabihu kilitupwa.

**2:5** *Au “heshima, adhama.” **2:6** *Au “Mafundisho ya kweli yalikuwa.” **2:7** *Au “mafundisho.” **2:8** *Au labda, “kwa mafundisho yenu.” **2:9** *Au “ubaguzi.” **2:11** *Au labda, “ametia unajisi mahali patakatifu pa.”

fanya hivyo, mtu yeyote yule,*
hata ingawa anamtolea zawa-
di Yehova wa majeshi.”[a]
**13** “Na kuna jambo lingi-
ne* mnalotenda linalofanya
madhabahu ya Yehova ifuni-
kwe kwa machozi na kilio
na maombolezo, hivi kwamba
hakazii tena uangalifu zawa-
di mnayomtolea wala kutaza-
ma kwa kibali kitu chocho-
te kinachotoka mikononi
mwenu.[b] **14** Nanyi mnauliza,
‘Kwa sababu gani?’ Ni kwa sa-
babu Yehova amekuwa shahi-
di kati yako na mke wa ujana
wako, ambaye umemtendea
kwa hila, ingawa yeye ni mwe-
nzi wako na mke wako kupi-
tia agano.*[c] **15** Lakini kuna
mtu ambaye hakufanya hivyo,
kwa sababu ya roho iliyoba-
ki ndani yake. Na mtu huyo
alikuwa akitafuta nini? Uzao
wa* Mungu. Basi jilindeni ku-
husiana na roho yenu, na usi-
mtendee kwa hila mke wa uja-
na wako. **16** Kwa maana ni-
nachukia* talaka,”[d] asema Ye-
hova Mungu wa Israeli, “na
pia yule anayefunika vazi lake
kwa ukatili,”# asema Yehova
wa majeshi. “Nanyi jilindeni
wenyewe kuhusiana na roho
yenu, na hampaswi kutenda
kwa hila.[e]
**17** “Mmemchosha Yehova
kwa maneno yenu.[f] Lakini
mnauliza, ‘Tumemchoshaje?’
Kwa kusema, ‘Kila mtu anaye-
tenda maovu ni mwema ma-
choni pa Yehova, naye hupe-
ndezwa na mtu huyo,’[g] au kwa
kuuliza, ‘Yuko wapi Mungu wa
haki?’”

**2:12** *Tnn., “yule aliye macho na yule anayejibu.” **2:13** *Tnn., “la pili.” **2:14** *Au “mke wako halali.” **2:15** *Tnn., “Mbegu ya.” **2:16** *Tnn., “anachukia.” #Tnn., “anayetenda ukatili.”

**SURA YA 2**
*a* 1Sa 15:22
*b* Met 21:27
*c* Met 5:18-20; Mt 19:4-6
*d* Mwa 2:24; Mt 5:32; Mt 19:8, 9; Mk 10:5-9
*e* Mal 2:10
*f* Isa 1:14, 15
*g* Eze 18:29

**Safu ya 2**

**SURA YA 3**
*a* Mt 3:1-3; Mt 11:7, 10; Mk 1:2-4; Lu 1:76; Yoh 1:6, 23; Yoh 3:28
*b* Zb 11:4
*c* Isa 1:25; Yer 2:22
*d* Zb 66:10; Met 25:4; Zek 13:9
*e* 2Nya 7:1
*f* Kum 18:10, 12
*g* Kut 20:7
*h* Met 14:31; Yak 5:4
*i* Kum 24:17; Isa 1:17; Yak 1:27
*j* Kut 23:9; Zek 7:10
*k* Isa 43:10; Isa 46:4; Yak 1:17

**3** “Tazama! Ninamtuma mju-
mbe wangu, naye atafu-
ngua* njia mbele yangu.[a] Na
ghafla Bwana wa kweli, mna-
yemtafuta, atakuja katika he-
kalu lake;[b] na mjumbe wa aga-
no atakuja, mnayepende-
zwa naye. Tazama! Kwa haki-
ka atakuja,” asema Yehova wa
majeshi.
**2** “Lakini ni nani atakaye-
stahimili siku atakayokuja,
na ni nani atakayeweza ku-
simama atakapotokea? Kwa
maana atakuwa kama moto
wa msafishaji wa madini na
kama sabuni[c] ya wafuaji wa
nguo. **3** Naye ataketi kama
msafishaji na mtakasaji wa fe-
dha,[d] naye atawatakasa wana
wa Lawi; atawasafisha kama
dhahabu na kama fedha, nao
hakika watakuwa watu wanao-
mtolea Yehova zawadi kwa ua-
dilifu. **4** Na kwa kweli zawa-
di ya Yuda na Yerusalemu ita-
mpendeza* Yehova, kama ili-
vyokuwa katika siku za kale
na kama ilivyokuwa katika
miaka ya zamani za kale.[e]
**5** “Nitawakaribia ili niwa-
hukumu, nami nitakuwa sha-
hidi asiyesita* dhidi ya wa-
lozi,[f] dhidi ya wazinzi, dhidi
ya watu wanaotoa viapo vya
uwongo,[g] dhidi ya wale wa-
naomlaghai kibarua,[h] mjane,
na yatima,#[i] na dhidi ya wale
wanaokataa kumsaidia△ mge-
ni.[j] Watu hao hawaniogopi,”
asema Yehova wa majeshi.
**6** “Kwa maana mimi ni Ye-
hova; sibadiliki.*[k] Nanyi ni
wana wa Yakobo; bado ha-
mjaangamia. **7** Tangu siku

**3:1** *Au “atatayarisha.” **3:4** *Au “itamridhisha.” **3:5** *Tnn., “mwepesi.” #Tnn., “mtoto asiye na baba.” △Au “wanaomnyima haki.” **3:6** *Au “sijabadilika.”

za mababu zenu mmegeuka
na kuacha masharti yangu na-
nyi hamjayashika.[a] Nirudieni,
nami nitawarudia,”[b] asema Ye-
hova wa majeshi.
Lakini mnauliza: “Tukuru-
die jinsi gani?”
**8** “Je, mwanadamu anawe-
za kumwibia Mungu? Lakini
ninyi mnaniibia.”
Nanyi mnauliza: “Tumekui-
bia jinsi gani?”
“Katika sehemu za kumi
na michango. **9** Kwa haki-
ka mmelaaniwa,* kwa maana
mnaniibia—naam, taifa zima
linafanya hivyo. **10** Leteni
ghalani sehemu yote ya*
kumi,[c] ili kuwe na chakula
nyumbani mwangu;[d] tafadha-
li, nijaribuni kwa njia hii,” ase-
ma Yehova wa majeshi, “mwo-
ne kama sitawafungulia ma-
lango ya mbinguni ya mafu-
riko[e] na kuwamwagia baraka
hivi kwamba hamtakosa cho-
chote.”[f]
**11** “Na kwa ajili yenu nita-
mkemea yule anayenyafua,*
naye hataharibu mazao ya
nchi yenu, wala mzabibu wa
shamba lenu hautakosa matu-
nda,”[g] asema Yehova wa ma-
jeshi.
**12** “Mataifa yote yatalazi-
mika kuwatangaza ninyi kuwa
wenye furaha,[h] kwa maana
mtakuwa nchi ya kupendeza,”
asema Yehova wa majeshi.
**13** “Maneno yenu dhidi ya-
ngu yamekuwa makali,” asema
Yehova.
Nanyi mnauliza: “Ni katika
njia gani tumesema maneno
makali dhidi yako miongoni
mwetu?”[i]
**14** “Mnasema, ‘Hakuna fai-
da yoyote ya kumtumikia Mu-
ngu.[a] Tumefaidikaje kwa ku-
timiza wajibu wetu kwake
na kutembea kwa huzuni
mbele za Yehova wa majeshi?
**15** Sasa tunawaona watu we-
nye kimbelembele kuwa we-
nye furaha. Pia, watu wanao-
tenda maovu wanafanikiwa.[b]
Wanathubutu kumjaribu Mu-
ngu, nao hawaadhibiwi.’”
**16** Wakati huo wale wanao-
mwogopa Yehova walizungu-
mza kila mmoja na mwenzake,
na Yehova akaendelea kuwa-
kazia uangalifu na kusikiliza.
Na kitabu cha kumbukumbu
kikaandikwa mbele zake[c] kwa
ajili ya wale wanaomwogopa
Yehova na wale wanaolitafa-
kari* jina lake.[d]
**17** “Nao watakuwa wangu,”[e]
asema Yehova wa majeshi,
“siku nitakayotokeza mali
ya pekee.*[f] Nitawahurumia,
kama mwanamume ana-
vyomhurumia mwana wake
anayemtumikia.[g] **18** Nanyi
mtaona tena tofauti kati ya
mtu mwadilifu na mtu mwo-
vu,[h] kati ya yule anayemtumi-
kia Mungu na yule asiyemtu-
mikia.”

**4** “Kwa maana tazama! siku
inakuja inayowaka kama
tanuru,[i] wakati ambapo wote
wenye kimbelembele na wote
wanaotenda uovu watakuwa
kama majani makavu. Siku
hiyo inayokuja kwa hakika ita-
wateketeza,” asema Yehova
wa majeshi, “nayo haitawaa-
chia mzizi wala tawi. **2** Laki-
ni ninyi mnaoliheshimu* jina

SURA YA 3
a Kum 9:7; Mdo 7:51
b Yer 3:12; Zek 1:3; Yak 4:8
c Law 27:30; Kum 14:28
d 2Nya 31:11; Ne 12:44; Ne 13:10
e Kum 28:12
f Law 26:10; 2Nya 31:10; Met 3:9, 10
g Kum 11:14; Zek 8:12
h Isa 61:9
i Mal 1:6

Safu ya 2
a Ayu 21:14, 15; Zb 73:13, 14; Isa 58:3; Sef 1:12
b Yer 12:1
c Zb 56:8; Zb 69:28
d Isa 26:8
e Yer 31:33
f Isa 62:3; 1Pe 2:9
g Zb 103:13
h Zb 58:10, 11

SURA YA 4
i Sef 2:2; 2Pe 3:7

**3:9** * Au labda, “Kwa laana mnanilaani.” **3:10** * Au “sehemu zote za.” **3:11** * Inaonekana ni pigo la wadudu.

**3:16** * Au “wanaolifikiria.” Au labda, “wanaolithamini.” **3:17** * Au “mali ninayothamini sana.” **4:2** * Tnn., “mnaoliogopa.”

langu, jua la uadilifu litawaa-
ngazia likiwa na miale inayo-
ponya;* nanyi mtaruka huku
na huku kama ndama waliono-
neshwa."
3 "Nanyi mtawakanyaga-
kanyaga waovu chini ya miguu
yenu, kwa sababu watakuwa
kama mavumbi chini ya nya-
yo zenu siku nitakayochukua
hatua," asema Yehova wa ma-
jeshi.

4 "Kumbukeni Sheria ya
Musa mtumishi wangu, ma-
sharti na maamuzi niliyoamu-
ru kule Horebu ili Waisraeli
wote wayatii.[a]
5 "Tazama! Namtuma kwe-
nu nabii Eliya[b] kabla haijaja ile
siku kuu ya Yehova yenye kuo-
gopesha.[c]
6 Naye ataigeuza
mioyo ya akina baba iwarudie
wana,[d] na mioyo ya wana iwa-
rudie akina baba, ili nisije na
kuipiga dunia, na hivyo kuia-
ngamiza."

**4:2** * Tnn., "mabawa yanayoponya."

Safu ya 2

SURA YA 4
*a* Kum 4:5
*b* Mt 11:13, 14; Mk 9:11, 12
*c* Yoe 2:31; Mdo 2:20; 2Pe 3:10
*d* Lu 1:17

**(Mwisho wa tafsiri ya Maandiko ya Kiebrania na Kiaramu.
Ifuatayo ni tafsiri ya Maandiko ya Kigiriki ya Kikristo)**

### KULINGANA NA

# MATHAYO

YALIYOMO

**1** Kitabu cha historia ya* Yesu Kristo,# mwana wa Daudi,[a] mwana wa Abrahamu:[b]
2 Abrahamu akawa baba ya Isaka;[c]
Isaka akawa baba ya Yakobo;[d]
Yakobo akawa baba ya Yuda[e] na ndugu zake;
3 Yuda akawa baba ya Perezi na Zera[f] kupitia Tamari;
Perezi akawa baba ya Hezroni;[g]
Hezroni akawa baba ya Ramu;[h]
4 Ramu akawa baba ya Aminadabu;
Aminadabu akawa baba ya Nashoni;[i]
Nashoni akawa baba ya Salmoni;
5 Salmoni akawa baba ya Boazi kupitia Rahabu;[j]
Boazi akawa baba ya Obedi kupitia Ruthu;[k]
Obedi akawa baba ya Yese;[l]
6 Yese akawa baba ya Mfalme Daudi.[m]
Daudi akawa baba ya Sulemani[n] kupitia mke wa Uria;

1:1 * Au "ukoo wa." # Au "Masihi; Mtiwamafuta."

SURA YA 1
a 1Nya 17:11 Mt 9:27 Lu 1:32, 33
b Mwa 22:18
c Mwa 21:3
d Mwa 25:26 1Nya 1:34
e Mwa 29:35
f Mwa 38:29, 30
g Ru 4:18-22
h 1Nya 2:9
i 1Nya 2:10, 11
j Yos 2:1
k Ru 4:13
l 1Nya 2:12
m 1Nya 2:13, 15
n 2Sa 12:24 1Nya 3:5

Safu ya 2
a 1Fa 11:43
b 1Nya 3:10-19 2Nya 14:1
c 1Fa 15:24
d 2Nya 21:1
e 2Fa 15:32
f 2Fa 15:38
g 2Fa 18:1
h 2Fa 20:21
i 2Nya 33:20
j 2Fa 21:24
k 2Fa 23:34
l 1Nya 3:15, 16
m 2Fa 24:12, 15 2Nya 36:9, 10
n Ezr 3:2 Ne 12:1

7 Sulemani akawa baba ya Rehoboamu;[a]
Rehoboamu akawa baba ya Abiya;
Abiya akawa baba ya Asa;[b]
8 Asa akawa baba ya Yehoshafati;[c]
Yehoshafati akawa baba ya Yehoramu;[d]
Yehoramu akawa baba ya Uzia;
9 Uzia akawa baba ya Yothamu;[e]
Yothamu akawa baba ya Ahazi;[f]
Ahazi akawa baba ya Hezekia;[g]
10 Hezekia akawa baba ya Manase;[h]
Manase akawa baba ya Amoni;[i]
Amoni akawa baba ya Yosia;[j]
11 Yosia[k] akawa baba ya Yekonia[l] na ndugu zake, wakati wa kupelekwa uhamishoni Babiloni.[m]
12 Baada ya kupelekwa uhamishoni Babiloni, Yekonia akawa baba ya Shealtieli;
Shealtieli akawa baba ya Zerubabeli;[n]
13 Zerubabeli akawa baba ya Abiudi;
Abiudi akawa baba ya Eliakimu;

Eliakimu akawa baba ya
Azori;
14 Azori akawa baba ya
Sadoki;
Sadoki akawa baba ya
Akimu;
Akimu akawa baba ya
Eliudi;
15 Eliudi akawa baba ya Elea-
zari;
Eleazari akawa baba ya
Mathani;
Mathani akawa baba ya
Yakobo;
16 Yakobo akawa baba ya
Yosefu mume wa Maria,
aliyemzaa Yesu,[a] aitwaye
Kristo.[b]
17 Kuanzia Abrahamu mpa-
ka Daudi kulikuwa na viza-
zi 14; kuanzia Daudi mpaka
wakati wa kupelekwa uhami-
shoni Babiloni, vizazi 14;
kuanzia wakati wa kupelekwa
uhamishoni Babiloni mpaka
Kristo, vizazi 14.
18 Basi kuzaliwa kwa Yesu
Kristo kulikuwa hivi: Maria
mama ya Yesu alichumbiwa
na Yosefu, lakini kabla ha-
wajafunga ndoa akapata mi-
mba kupitia roho takatifu.*[c]
19 Hata hivyo, kwa saba-
bu Yosefu mume wake ali-
kuwa mwadilifu na hakuta-
ka kumwaibisha hadharani,
alikusudia kumtaliki kisiri.[d]
20 Lakini baada ya kufikiria
mambo hayo, tazama! malaika
wa Yehova* alimtokea katika
ndoto na kumwambia: "Yose-
fu, mwana wa Daudi, usiogope
kumpeleka Maria mke wako
nyumbani, kwa sababu ame-
pata mimba kupitia roho ta-
katifu.[a] 21 Atamzaa mwana,
nawe utamwita jina Yesu,*[b]
kwa maana atawaokoa watu
wake kutoka katika dhambi
zao."[c] 22 Kwa kweli, yote
hayo yalitukia ili kutimiza ma-
neno haya yaliyosemwa na Ye-
hova* kupitia nabii wake:
23 "Tazama! Bikira atapata
mimba naye atazaa mwana,
nao watamwita jina Imanue-
li,"[d] ambalo linapotafsiriwa li-
namaanisha, "Mungu Yuko Pa-
moja Nasi."[e]
24 Ndipo Yosefu akaamka
kutoka usingizini na kufanya
kama alivyoambiwa na malai-
ka wa Yehova,* akampeleka
mke wake nyumbani. 25 La-
kini hakufanya ngono naye
mpaka alipozaa mwana,[f] kisha
Yosefu akamwita jina Yesu.[g]

# 2

Baada ya Yesu kuzali-
wa huko Bethlehemu[h]
ya Yudea katika siku za Mfal-
me Herode,*[i] tazama! wana-
jimu# kutoka Mashariki wali-
kuja Yerusalemu, 2 wakise-
ma: "Yuko wapi yule aliyezali-
wa awe mfalme wa Wayahudi?[j]
Kwa maana tuliiona nyota
yake tulipokuwa Mashariki,
nasi tumekuja kumsujudia."*
3 Mfalme Herode aliposikia
jambo hilo, yeye na watu wote
huko Yerusalemu wakafadhai-
ka. 4 Akawakusanya wakuu
wote wa makuhani na waandi-
shi wa watu na kuwauliza ma-
hali ambapo Kristo* alipaswa
kuzaliwa. 5 Wakamwambia:

SURA YA 1
a Mt 13:55; Mk 6:3
b Lu 3:23-38
c Lu 1:35
d Kum 24:1

Safu ya 2
a Lu 1:35
b Mt 1:25; Lu 1:31
c Lu 2:30; Yoh 1:29; Mdo 4:12; Mdo 5:31; Efe 1:7; Ebr 7:25; 1Pe 2:24
d Isa 7:14
e Isa 8:8, 10
f Lu 2:7
g Lu 2:21

SURA YA 2
h Mik 5:2; Lu 2:4
i Lu 1:5
j Mt 27:37

1:18 *Au "nguvu ya utendaji." 1:20 *Hii ndiyo mara ya kwanza, kati ya mara 237 katika Maandiko ya Kigiriki ya Kikristo ambapo jina la Mungu, Yehova, linapatikana katika toleo hili. Angalia Nyongeza A5.

1:21 *Linafanana na jina la Kiebrania Yeshua, au Yoshua, linalomaanisha "Yehova Ni Wokovu." 1:22, 24 *Angalia Nyongeza A5. 2:1 *Angalia Kamusi, uku. 2012. #Au "wataalamu wa nyota." 2:2 *Au "kumwinamia." 2:4 *Au "Masihi; Mtiwa-mafuta."

“Katika Bethlehemu[a] ya Yu-
dea; kwa maana nabii aliandi-
ka hivi: **6** ‘Na wewe, ewe
Bethlehemu ya nchi ya Yuda,
wewe si mji mdogo zaidi mio-
ngoni mwa magavana wa
Yuda, kwa maana kutoka kwa-
ko atakuja kiongozi, ata-
kayewachunga watu wangu
Israeli.’”[b]

**7** Ndipo Herode akawaita
wale wanajimu kwa siri na ku-
hakikisha kwa uangalifu ku-
toka kwao wakati ambapo ile
nyota ilionekana. **8** Akawa-
tuma Bethlehemu na kuwaa-
mbia: “Nendeni mkamtafu-
te kwa uangalifu huyo mtoto,
na baada ya kumpata mnile-
tee habari, ili mimi pia
niende kumsujudia.” **9** Baa-
da ya kumsikiliza mfalme,
wakaondoka, na tazama! nyo-
ta waliyokuwa wameona wa-
lipokuwa Mashariki[c] ikawao-
ngoza mpaka iliposimama juu
ya mahali alipokuwa yule mto-
to. **10** Walipoiona ile nyota
wakashangilia sana. **11** Wa-
lipoingia ndani ya nyumba wa-
kamwona yule mtoto pamo-
ja na Maria mama yake, wa-
kapiga magoti na kumsujudia*
mtoto. Pia, wakafungua hazi-
na zao na kumpa yule mto-
to zawadi—dhahabu, ubani,
na manemane. **12** Hata hi-
vyo, kwa sababu Mungu ali-
waonya kupitia ndoto[d] wasiru-
di kwa Herode, wakarudi nchi-
ni kwao kupitia njia nyingine.

**13** Baada ya kuondoka, ta-
zama! malaika wa Yehova*
akamtokea Yosefu katika
ndoto[e] na kumwambia: “Si-
mama, mchukue huyo mto-
to na mama yake mkimbilie
Misri, mkae huko mpaka ni-
takapokwambia, kwa maana
Herode yuko karibu kumta-
futa huyo mtoto ili amuue.”
**14** Basi Yosefu akaamka usi-
ku, akamchukua Maria pa-
moja na yule mtoto wakae-
nda Misri. **15** Wakakaa huko
mpaka Herode alipokufa. Basi
yakatimia maneno haya yali-
yosemwa na Yehova* kupitia
nabii wake: “Nikamwita mwa-
nangu atoke Misri.”[a]

**16** Herode alipoona ame-
shindwa akili na wale wana-
jimu, akakasirika sana, akaa-
muru wavulana wote huko
Bethlehemu na wilaya zake
zote wauawe, kuanzia umri
wa miaka miwili kwenda chi-
ni, kulingana na wakati alio-
kuwa amehakikisha kwa ua-
ngalifu kutoka kwa wale wa-
najimu.[b] **17** Ndipo yakatimia
maneno haya yaliyosemwa ku-
pitia nabii Yeremia: **18** “Sau-
ti ilisikika kule Rama, kilio na
kuomboleza kwingi. Raheli[c]
akiwalilia watoto wake, naye
hakutaka kufarijiwa, kwa sa-
babu hawako tena.”[d]

**19** Herode alipokufa, taza-
ma! malaika wa Yehova* aka-
mtokea Yosefu katika ndoto[e]
huko Misri **20** akamwambia:
“Simama, umchukue mtoto na
mama yake, nanyi mrudi kati-
ka nchi ya Israeli, kwa sababu
wale waliotaka kumuua* mto-
to wamekufa.” **21** Basi akaa-
mka akamchukua mtoto na
mama yake, wakarudi kati-
ka nchi ya Israeli. **22** Laki-
ni aliposikia kwamba Arke-
lao alikuwa akitawala Yudea
baada ya Herode baba yake,
akaogopa kwenda huko. Zai-
di ya hayo, alionywa na Mu-
ngu kupitia ndoto,[f] basi akae-
nda katika eneo la Galilaya.[g]

**2:11** *Au “kumwinamia.” **2:13, 15, 19** *Angalia Nyongeza A5.

**2:20** *Au “wakiitafuta nafsi ya.”

SURA YA 2
*a* Yoh 7:42
*b* 2Sa 5:2, Mik 5:2
*c* Mt 2:2
*d* Mt 2:22
*e* Mt 1:20, Mt 2:19

Safu ya 2
*a* Ho 11:1
*b* Mt 2:7
*c* Mwa 35:19
*d* Yer 31:15
*e* Mt 1:20
*f* Mt 2:12
*g* Mk 1:9, Lu 2:39

**23** Akaenda kuishi katika jiji
liitwalo Nazareti,[a] ili kutimiza
maneno haya yaliyosemwa ku-
pitia manabii: “Ataitwa Mna-
zareti.”*[b]

**3** Siku hizo Yohana[c] Mbati-
zaji alikuja kuhubiri[d] kati-
ka nyika ya Yudea, **2** akise-
ma: “Tubuni, kwa maana
Ufalme wa mbinguni umekari-
bia.”[e] **3** Kwa kweli, huyu ndi-
ye anayezungumziwa kupitia
nabii Isaya[f] kwa maneno haya:
“Kuna mtu anayepaza sauti
nyikani: ‘Tayarisheni njia ya
Yehova!* Nyoosheni baraba-
ra zake.’”[g] **4** Yohana alivaa
mavazi yaliyofumwa kwa ma-
nyoya ya ngamia na alijifu-
nga mshipi wa ngozi kiunoni.[h]
Chakula chake kilikuwa nzige
na asali ya mwituni.[i] **5** Basi
watu kutoka Yerusalemu na
Yudea yote na maeneo yote
yaliyokuwa karibu na Yorda-
ni walikuwa wakimwendea,[j]
**6** naye akawabatiza* katika
Mto Yordani,[k] nao wakaunga-
ma dhambi zao waziwazi.

**7** Alipoona Mafarisayo na
Masadukayo[l] wengi waki-
ja kwenye ubatizo, akawaa-
mbia: “Enyi uzao wa nyoka,*[m]
ni nani amewaonya ili mki-
mbie ghadhabu inayokuja?[n]
**8** Basi zaeni matunda yana-
yoonyesha toba. **9** Msithu-
butu kujiambia, ‘Abrahamu
ndiye baba yetu.’[o] Kwa maa-
na ninawaambia, Mungu ana-
weza kumwinulia Abrahamu
watoto kutoka kwenye mawe
haya. **10** Tayari shoka lime-
wekwa kwenye mzizi wa miti.
Basi, kila mti usiozaa matu-
nda mazuri utakatwa na ku-
tupwa motoni.[a] **11** Mimi ni-
nawabatiza kwa maji kwa sa-
babu mmetubu,[b] lakini yule
anayekuja baada yangu ana
nguvu kuliko mimi, nami si-
stahili kuvivua viatu vyake.[c]
Yeye atawabatiza ninyi kwa
roho takatifu[d] na kwa moto.[e]
**12** Sepetu yake ya kupe-
petea imo mkononi mwake,
naye atausafisha kabisa uwa-
nja wake wa kupuria, na kuku-
sanya ngano yake katika gha-
la, lakini atayateketeza ma-
kapi kwa moto[f] usioweza ku-
zimwa.”

**13** Ndipo Yesu akatoka Ga-
lilaya na kwenda Yordani ili
abatizwe na Yohana.[g] **14** La-
kini Yohana akajaribu ku-
mzuia, akisema: “Mimi ndi-
ye ninayehitaji kubatizwa
na wewe, nawe unakuja kwa-
ngu?” **15** Yesu akamjibu:
“Acha iwe hivyo wakati huu,
kwa maana kwa njia hiyo ina-
faa tufanye yote yaliyo ya ua-
dilifu.” Ndipo Yohana akaacha
kumzuia. **16** Baada ya kuba-
tizwa, mara moja Yesu akainu-
ka kutoka katika maji; na ta-
zama! mbingu zikafunguliwa,[h]
naye akaona roho ya Mungu
ikishuka kama njiwa, ikija juu
yake.[i] **17** Tazama! Pia, sau-
ti ikasikika kutoka mbingu-
ni[j] ikisema: “Huyu ni Mwana-
ngu,[k] mpendwa, ambaye ni-
memkubali.”[l]

**4** Ndipo Yesu akaongozwa
na roho kuingia nyika-
ni ili akajaribiwe[m] na Ibilisi.[n]
**2** Baada ya kufunga kwa siku
40, mchana na usiku, akahisi
njaa. **3** Naye Mjaribu[o] akaja
na kumwambia: “Ikiwa wewe
ni mwana wa Mungu, yaambie
mawe haya yawe mikate.”

SURA YA 2
a Yoh 1:45
b Isa 11:1, Isa 53:2, Yer 23:5, Zek 3:8

SURA YA 3
c Yoh 1:6
d Mk 1:3, 4; Lu 3:3-6
e Mt 4:17
f Mk 1:2; Yoh 1:23
g Isa 40:3
h 2Fa 1:8
i Mk 1:6
j Mk 1:5
k Mk 1:9
l Mk 12:18; Lu 7:30
m Mt 12:34
n Mt 23:33; Lu 3:7-9; Lu 21:23
o Yoh 8:33, 39

Safu ya 2
a Mt 7:19; Lu 13:6-9
b Mdo 19:4
c Yoh 1:15, 27
d Mk 1:7, 8; Yoh 1:33; Mdo 2:1, 4; 1Ko 12:13
e Lu 3:16, 17
f Mal 4:1
g Mk 1:9
h Lu 3:21
i Isa 11:2; Mk 1:10, 11; Lu 4:18; Yoh 1:32
j Yoh 12:28
k Zb 2:7; Lu 9:35
l Isa 42:1; Mt 17:5; Lu 3:22

SURA YA 4
m Ebr 4:15
n Mk 1:12, 13; Lu 4:1-4
o 1Th 3:5

**2:23** *Inaelekea ni kutokana na neno la Kiebrania “chipukizi.” **3:3** *Angalia Nyongeza A5. **3:6** *Au “akawatumbukiza; akawazamisha.” **3:7** *Au “nyoka-vipiri.”

**4** Lakini akajibu: “Imeandi-
kwa: ‘Mwanadamu hataishi
kwa mkate tu, bali kwa kila
neno linalotoka katika kinywa
cha Yehova.’”*[a]

**5** Ndipo Ibilisi akampeleka
kwenye lile jiji takatifu,[b] aka-
msimamisha juu ya mnara* wa
hekalu[c] **6** na kumwambia:
“Ikiwa wewe ni mwana wa Mu-
ngu, jitupe chini, kwa maana
imeandikwa: ‘Atawaagiza ma-
laika zake kukuhusu wewe,’
nao ‘Watakubeba mikononi
mwao, ili mguu wako usigonge
jiwe.’”[d] **7** Yesu akamwambia:
“Tena imeandikwa: ‘Usimjari-
bu Yehova* Mungu wako.’”[e]

**8** Tena Ibilisi akampele-
ka Yesu kwenye mlima mre-
fu sana, akamwonyesha falme
zote za ulimwengu na utuku-
fu wazo.[f] **9** Naye akamwa-
mbia: “Nitakupa vitu hivi vyo-
te ukianguka chini na kunifa-
nyia tendo la ibada.” **10** Ndi-
po Yesu akamwambia: “Nenda
zako, Shetani! Kwa maana
imeandikwa: ‘Yehova* Mu-
ngu wako ndiye unayepaswa
kumwabudu,[g] na yeye peke
yake ndiye unayepaswa ku-
mtolea utumishi mtakatifu.’”[h]
**11** Ndipo Ibilisi akamwacha,[i]
na tazama! malaika wakaja na
kuanza kumhudumia.[j]

**12** Yesu aliposikia kwa-
mba Yohana alikuwa ame-
kamatwa,[k] akaenda Galilaya.[l]
**13** Isitoshe, baada ya kuondo-
ka Nazareti, akaenda kukaa
Kapernaumu[m] kando ya ba-
hari katika wilaya za Zabulo-
ni na Naftali, **14** ili kutimi-
za maneno haya yaliyosemwa
kupitia nabii Isaya, aliyese-
ma: **15** “Ewe nchi ya Zabulo-
ni na nchi ya Naftali, kando
ya barabara ya bahari, ng’a-
mbo ya Yordani, katika Gali-
laya ya mataifa! **16** Watu wa-
naokaa katika giza waliona
nuru kuu, na wale wanaokaa
katika eneo la kivuli cha kifo,
nuru[a] iliwaangazia.”[b] **17** Ta-
ngu wakati huo, Yesu alianza
kuhubiri na kusema: “Tubu-
ni, kwa maana Ufalme wa mbi-
nguni umekaribia.”[c]

**18** Alipokuwa akitembea
kando ya bahari ya Galilaya
aliwaona ndugu wawili, Simo-
ni, anayeitwa Petro,[d] na An-
drea ndugu yake, wakishusha
wavu baharini, kwa maana
walikuwa wavuvi.[e] **19** Aka-
waambia: “Nifuateni, nami ni-
tawafanya muwe wavuvi wa
watu.”[f] **20** Mara moja waka-
ziacha nyavu zao na kumfua-
ta.[g] **21** Alipoenda mbele ki-
dogo akawaona ndugu wengi-
ne wawili, Yakobo na Yohana
wana wa Zebedayo.[h] Waliku-
wa kwenye mashua pamoja na
baba yao Zebedayo wakite-
ngeneza nyavu zao, naye aka-
waita.[i] **22** Mara moja wakaa-
cha ile mashua na baba yao,
wakamfuata.

**23** Kisha akaenda katika
Galilaya yote,[j] akifundisha ka-
tika masinagogi[k] yao na kuhu-
biri habari njema ya Ufalme
na kuwaponya watu kila aina
ya ugonjwa na kila aina ya
udhaifu.[l] **24** Na habari ku-
mhusu zikaenea katika Siria
yote, nao wakamletea wote
waliokuwa na magonjwa mba-
limbali na walioteseka,[m] we-
nye roho waovu[n] na wenye ki-
fafa[o] na watu waliopooza,
naye akawaponya. **25** Kwa
hiyo, umati mkubwa ukamfua-

**4:4, 7, 10** *Angalia Nyongeza A5. **4:5** *Au “ukuta wa ukingoni; sehemu ya juu zaidi.”

SURA YA 4
a Kum 8:3, Lu 4:4, Yoh 4:34
b Ne 11:1, Isa 52:1
c Lu 4:9-12
d Zb 91:11, 12
e Kum 6:16, Lu 4:12, 1Ko 10:9
f Lu 4:5-8
g Ufu 22:9
h Kum 6:13, Kum 10:20, Lu 4:8
i Lu 4:13, Yak 4:7
j Lu 22:43, Ebr 1:7, 14
k Mk 6:17, 18, Lu 3:19, 20
l Mk 1:14, Lu 4:14
m Lu 4:31

Safu ya 2
a Yoh 1:9
b Isa 9:1, 2
c Mt 10:7, Mk 1:14, 15
d Yoh 1:42
e Mk 1:16-18
f Lu 5:10, 11
g Mk 10:28, Lu 18:28
h Mt 10:2, Mt 27:55, 56, Mk 3:17, Mk 10:35, Yoh 21:2
i Mk 1:19, 20
j Mt 9:35, Mk 1:39, Mk 6:6
k Lu 4:16, Mdo 13:13, 14
l Lu 9:11, Mdo 10:37, 38
m Mk 6:55
n Mk 1:32, Mdo 5:16
o Mt 17:15

ta kutoka Galilaya, Dekapoli,*
Yerusalemu, Yudea, na ng’a-
mbo ya Yordani.

5 Alipouona umati, akapa-
nda mlimani; na baada ya
kuketi wanafunzi wake waka-
mjia. **2** Kisha akafungua ki-
nywa chake akaanza kuwafu-
ndisha, akisema:
**3** “Wenye furaha ni wale
wanaotambua uhitaji wao wa
kiroho,*[a] kwa kuwa Ufalme wa
mbinguni ni wao.
**4** “Wenye furaha ni wale
wanaoomboleza, kwa kuwa
watafarijiwa.[b]
**5** “Wenye furaha ni wale
walio wapole,[c] kwa kuwa wa-
tairithi dunia.[d]
**6** “Wenye furaha ni wale
walio na njaa na kiu[e] ya ua-
dilifu, kwa kuwa watashibi-
shwa.*[f]
**7** “Wenye furaha ni wale
wenye rehema,[g] kwa kuwa wa-
taonyeshwa rehema.
**8** “Wenye furaha ni wale
walio safi moyoni,[h] kwa kuwa
watamwona Mungu.
**9** “Wenye furaha ni wale
wanaofanya amani,[i] kwa kuwa
wataitwa wana wa Mungu.
**10** “Wenye furaha ni wale
ambao wameteswa kwa ajili
ya uadilifu,[j] kwa kuwa Ufalme
wa mbinguni ni wao.
**11** “Wenye furaha ni ninyi,
watu wanapowashutumu[k] na
kuwatesa[l] na kuwasingizia
kila aina ya uovu kwa sababu
yangu.[m] **12** Furahini na ku-
shangilia sana,[n] kwa kuwa
thawabu[o] yenu ni kubwa mbi-
nguni, kwa maana hivyo ndi-
vyo walivyowatesa manabii
waliokuwapo kabla yenu.[a]
**13** “Ninyi ndio chumvi
ya dunia, lakini chumvi[b] iki-
poteza nguvu yake, ladha
yake itarudishwaje? Haifai
tena, inapaswa kutupwa
nje[c] na kukanyagwa-kanyagwa
na watu.
**14** “Ninyi ndio nuru ya uli-
mwengu.[d] Jiji lililo mlimani
haliwezi kufichwa. **15** Watu
hawawashi taa na kuiweka
chini ya kikapu* bali huiwe-
ka kwenye kinara cha taa ili
iwaangazie wote walio nda-
ni ya nyumba.[e] **16** Vivyo hi-
vyo, acheni nuru yenu ianga-
ze mbele ya watu,[f] ili waone
matendo yenu mema[g] na ku-
mtukuza Baba yenu aliye mbi-
nguni.[h]
**17** “Msifikiri nilikuja kuha-
ribu Sheria au Manabii. Si-
kuja kuharibu, bali kutimiza.[i]
**18** Kwa kweli ninawaambia ni
rahisi zaidi kwa mbingu na
dunia kupitilia mbali, kuliko
herufi moja iliyo ndogo zai-
di au sehemu yoyote ya heru-
fi kuondolewa katika Sheria
mpaka mambo yote yatimie.[j]
**19** Kwa hiyo, yeyote anaye-
vunja mojawapo ya amri hizi
ndogo na kufundisha wengine
kufanya hivyo, ataitwa mdo-
go kuhusiana na Ufalme wa
mbinguni. Lakini yeyote ana-
yeshika na kufundisha amri
hizi ataitwa mkubwa kuhusia-
na na Ufalme wa mbinguni.
**20** Kwa maana ninawaambia
ikiwa uadilifu wenu hauzidi
ule wa waandishi na Mafarisa-
yo,[k] hamtaingia kamwe katika
Ufalme wa mbinguni.[l]
**21** “Mlisikia kwamba zama-
ni watu waliambiwa: ‘Usiue,[m]

**4:25** * Au “Eneo lenye Majiji Kumi.” **5:3** * Au “walio na kiu au njaa ya kiroho; ombaomba wa kiroho.” **5:6** * Au “watatoshelezwa.”

**5:15** * Au “kikapu cha kupimia.”

**SURA YA 5**
*a* Lu 6:20
*b* Isa 61:2, 3; Mt 11:28
*c* 1Ti 6:11; Tit 3:2
*d* Zb 37:11
*e* Isa 55:1; Lu 6:21
*f* Yoh 6:35
*g* Mt 6:14; Mt 18:33; Yak 2:13
*h* Zb 24:3, 4; Zb 73:1
*i* Ro 12:18; Ebr 12:14; Yak 3:18
*j* Mk 10:29, 30; 1Pe 3:14
*k* Mt 10:22
*l* Yoh 15:20
*m* Lu 6:22, 23; Yak 1:2; 1Pe 4:14
*n* Mdo 5:41; Ro 5:3
*o* Ebr 11:6

**Safu ya 2**
*a* 2Nya 36:16; Mdo 7:52; Ebr 11:32, 37
*b* Mk 9:50
*c* Lu 14:34, 35
*d* Yoh 8:12; Yoh 12:36; Flp 2:15
*e* Mk 4:21; Lu 11:33
*f* Efe 5:8; Flp 2:15
*g* Efe 5:9
*h* Yoh 15:8; 1Pe 2:9, 12
*i* Lu 4:21
*j* Isa 40:8; Lu 16:17
*k* Mt 15:7-9; Mt 23:23; Lu 11:42
*l* Mt 18:3; Yoh 3:5
*m* Mwa 9:6; Kut 20:13; Kum 5:17

lakini yeyote anayeua atawaji-
bika mahakamani.’[a] **22** Hata
hivyo, ninawaambia kila mtu
anayeendelea kumkasirikia[b]
ndugu yake atawajibika maha-
kamani; na yeyote anayemtu-
kana ndugu yake kwa neno la
dharau atawajibika katika Ma-
hakama Kuu; na yeyote anaye-
sema, ‘Wewe mpumbavu usi-
yefaa kitu!’ atastahili moto wa
Gehena.*[c]

**23** “Basi, ikiwa unaleta za-
wadi yako kwenye madhaba-
hu[d] na hapo unakumbuka
kwamba ndugu yako ana ja-
mbo fulani dhidi yako, **24** ia-
che zawadi yako hapo mbe-
le ya madhabahu, uende zako.
Kwanza fanya amani na ndu-
gu yako, kisha urudi na kutoa
zawadi yako.[e]

**25** “Suluhisha mambo upesi
na mtu anayekushtaki, ukiwa
naye njiani kwenda mahaka-
mani, ili asikupeleke kwa haki-
mu, naye hakimu kwa mtumi-
shi wa mahakama, nawe utu-
pwe gerezani.[f] **26** Hakika ni-
nakuambia hutatoka humo
mpaka utakapolipa sarafu
yako ndogo ya mwisho.*

**27** “Mlisikia kwamba ilise-
mwa: ‘Usifanye uzinzi.’[g]
**28** Lakini ninawaambia kila
mtu anayeendelea kumtazama
mwanamke[h] na kumtamani ta-
yari amefanya uzinzi naye mo-
yoni[i] mwake. **29** Basi, ikiwa
jicho lako la kulia linafanya
ujikwae, ling’oe na kulitupilia
mbali.[j] Kwa maana ni afadhali
upoteze kiungo kimoja kuliko
mwili wako wote utupwe ka-
tika Gehena.*[k] **30** Pia, ikiwa

**5:22** *Mahali pa kuteketezea takata-
ka nje ya Yerusalemu. Angalia Kamu-
si, uku. 2012. **5:26** *Tnn., “kwadrani ya
mwisho.” Angalia Nyongeza B14. **5:29,
30** *Angalia Kamusi, uku. 2012.

mkono wako wa kulia unaku-
fanya ujikwae, ukate na kuu-
tupilia mbali.[a] Kwa maana ni
afadhali upoteze kiungo ki-
moja kuliko mwili wako wote
utupwe katika Gehena.*[b]

**31** “Zaidi ya hayo, ilisemwa:
‘Yeyote anayemtaliki mke
wake, anapaswa kumpa cheti
cha talaka.’[c] **32** Hata hivyo,
ninawaambia kila mtu anaye-
mtaliki mke wake kwa sababu
nyingine isipokuwa uashera-
ti,* anamweka katika kishawi-
shi cha kufanya uzinzi, na ye-
yote anayemwoa mwanamke
aliyetalikiwa anafanya uzinzi.[d]

**33** “Tena mlisikia kwa-
mba zamani watu waliambi-
wa: ‘Usikose kutimiza kiapo
chako,[e] unapaswa kutimiza
nadhiri zako kwa Yehova.’*[f]
**34** Hata hivyo, ninawaambia:
Msiape kamwe[g] kwa mbingu
kwa sababu ni kiti cha ufal-
me cha Mungu; **35** wala kwa
dunia kwa sababu ni maha-
li pake pa kuwekea miguu;[h]
wala kwa Yerusalemu kwa sa-
babu ni jiji la Mfalme mkuu.[i]
**36** Usiape kwa kichwa chako
kwa sababu huwezi kugeuza
unywele mmoja kuwa mweupe
au mweusi. **37** Acheni ‘Ndi-
yo’ yenu imaanishe ndiyo, na
‘Siyo’ yenu, siyo,[j] kwa maana
linalozidi hayo linatoka kwa
yule mwovu.[k]

**38** “Mlisikia kwamba ilise-
mwa: ‘Jicho kwa jicho na
jino kwa jino.’[l] **39** Hata hi-
vyo, ninawaambia: Msimzuie
mtu mwovu, bali yeyote ana-
yekupiga kofi kwenye shavu
la kulia, mgeuzie pia shavu la
kushoto.[m] **40** Na ikiwa mtu
anataka kukupeleka mahaka-

**5:32** *Neno la Kigiriki, *por·neiʹa.* Anga-
lia Kamusi, uku. 2012. **5:33** *Angalia
Nyongeza A5.

**SURA YA 5**

a Law 24:17; Kum 17:8, 9
b Kol 3:8; Yak 1:19
c Mt 10:28; Lu 12:5; 1Yo 3:15
d Kum 16:16
e 1Yo 4:20
f Lu 12:58, 59
g Kut 20:14; Kum 5:18; Lu 18:20; Ro 13:9
h 2Sa 11:2; Ayu 31:1
i Mk 7:20-22
j Lu 11:34
k Mt 18:9; Mk 9:47

**Safu ya 2**

a Kol 3:5
b Mt 18:8
c Kum 24:1; Mt 19:3, 8; Mk 10:2, 4
d Mt 19:9; Mk 10:11, 12; Lu 16:18; Ro 7:3
e Law 19:12
f Hes 30:2; Kum 23:21; Mhu 5:4
g Yak 5:12
h Isa 66:1
i Zb 48:2
j Yak 5:12
k Yoh 8:44
l Kut 21:24, 25; Law 24:20; Kum 19:21
m Met 24:29; Isa 50:6; Lu 6:29; Ro 12:17; 1Pe 2:23

mani ili alichukue vazi lako la
ndani, mwachie pia vazi lako
la nje;[a] **41** na mtu mwenye
mamlaka akikulazimisha ui-
ngie katika utumishi wa ki-
lomita moja,* nenda naye ki-
lomita mbili. **42** Mpe yule
anayekuomba, wala usimpe
kisogo yule anayetaka umko-
peshe.*[b]

**43** “Mlisikia kwamba ilise-
mwa: ‘Lazima umpende jira-
ni yako[c] na kumchukia adui
yako.’ **44** Hata hivyo, nina-
waambia: Endeleeni kuwape-
nda adui zenu[d] na kusali kwa
ajili ya wale wanaowatesa ni-
nyi,[e] **45** ili mpate kuwa wana
wa Baba yenu aliye mbingu-
ni,[f] kwa kuwa yeye huwaanga-
zia jua lake waovu na wema,
na hunyesha mvua juu ya
waadilifu na wasio waadili-
fu.[g] **46** Kwa maana mkiwa-
penda wale wanaowapenda,
mnapata thawabu gani?[h] Je,
wakusanya kodi hawafanyi vi-
vyo hivyo? **47** Na mkiwasali-
mu ndugu zenu tu, mnafanya
jambo gani lisilo la kawaida?
Je, watu wa mataifa hawafa-
nyi vivyo hivyo? **48** Basi la-
zima muwe wakamilifu* kama
Baba yenu wa mbinguni alivyo
mkamilifu.[i]

**6** “Iweni waangalifu msio-
nyeshe uadilifu wenu mbe-
le ya watu ili wawaone;[j] la si-
vyo hamtapata thawabu ku-
toka kwa Baba yenu aliye
mbinguni. **2** Basi unapotoa
zawadi za rehema,* usipige
tarumbeta mbele yako kama
wanavyofanya wanafiki kati-
ka masinagogi na barabara-
ni, ili wasifiwe na watu.
Kwa kweli ninawaambia, wa-
napata thawabu yao kikamili.
**3** Lakini wewe, unapotoa za-
wadi za rehema, usiache mko-
no wako wa kushoto ujue kile
ambacho mkono wako wa ku-
lia unafanya, **4** ili utoe zawa-
di za rehema kwa siri. Naye
Baba yako anayetazama aki-
wa mahali pa siri atakulipa.[a]

**5** “Pia, mnaposali msifanye
kama wanafiki,[b] kwa maana
wanapenda kusali wakiwa wa-
mesimama katika masinago-
gi na kwenye kona za bara-
bara kuu ili watu wawaone.[c]
Kwa kweli ninawaambia, wa-
napata thawabu yao kikami-
li. **6** Lakini unaposali, ingia
ndani ya chumba chako fara-
ghani, baada ya kufunga mla-
ngo wako, sali kwa Baba yako
aliye mahali pa siri.[d] Naye
Baba yako anayetazama aki-
wa mahali pa siri atakulipa.
**7** Mnaposali msiseme mambo
yaleyale tena na tena, kama
vile watu wa mataifa wana-
vyofanya, kwa maana wao hu-
fikiri watasikiwa kwa kutumia
maneno mengi. **8** Kwa hiyo,
msiwe kama wao, kwa sababu
Baba yenu anajua kile mna-
chohitaji[e] hata kabla hamja-
mwomba.

**9** “Basi, salini hivi:[f]

“‘Baba yetu uliye mbingu-
ni, jina lako[g] na litakaswe.*[h]
**10** Ufalme wako[i] na uje. Ma-
penzi yako[j] na yatendeke du-
niani[k] kama ilivyo mbinguni.
**11** Utupatie leo mkate wetu
kwa ajili ya siku hii;[l] **12** na
utusamehe madeni yetu, kama
vile tunavyowasamehe wade-
ni wetu.[m] **13** Na usituingize

---

**5:41** *Tnn., “maili moja.” Angalia Nyongeza B14. **5:42** *Yaani, umkopeshe bila faida au riba. **5:48** *Au “kamili.” **6:2** *Au “unapowapa maskini zawadi.” Angalia Kamusi, uku. 2012.

**6:9** *Au “litukuzwe; lionwe kuwa takatifu.”

---

**SURA YA 5**
- *a* 1Ko 6:7
- *b* Law 25:36; Kum 23:19
- *c* Law 19:18; Mk 12:31
- *d* Met 25:21; Ro 12:20
- *e* Lu 6:27, 28; Mdo 7:60; Ro 12:14
- *f* Efe 5:1
- *g* Lu 6:35; Mdo 14:17
- *h* Lu 6:32, 33
- *i* Law 19:2; Kum 18:13; Lu 6:36; 1Pe 1:16

**SURA YA 6**
- *j* Mt 23:5

**Safu ya 2**
- *a* Met 19:17; Mt 10:42
- *b* Lu 18:11
- *c* Mt 6:16; Mt 23:5
- *d* Lu 6:12
- *e* Lu 12:30
- *f* Lu 11:2-4
- *g* Kut 6:3; Zb 83:18
- *h* Eze 36:23
- *i* Da 2:44; Mt 6:33; Ufu 11:15
- *j* Mt 26:42; 1Ti 2:4; Ufu 4:11
- *k* Zb 37:10; Lu 23:43; Mdo 24:15
- *l* Zb 37:25; Met 30:8; Mt 6:34; 1Ti 6:8
- *m* Mt 18:21; Mk 11:25

katika majaribu,[a] bali utuko-
mboe* kutoka kwa yule
mwovu.’[b]
**14** “Kwa maana mkiwasa-
mehe watu makosa yao, Baba
yenu wa mbinguni atawa-
samehe ninyi pia;[c] **15** lakini
msipowasamehe watu makosa
yao, naye Baba yenu hatawa-
samehe makosa yenu.[d]
**16** “Mnapofunga,[e] msiwe
na nyuso zenye huzuni kama
wanafiki, kwa maana wao
hukunja nyuso zao* ili watu
waone kwamba wanafunga.[f]
Kwa kweli ninawaambia, wa-
napata thawabu yao kikamili.
**17** Lakini wewe unapofunga,
paka kichwa chako mafuta na
unawe uso, **18** ili usioneka-
ne kwamba unafunga kwa wa-
nadamu bali kwa Baba yako
aliye mahali pa siri. Naye
Baba yako anayeona akiwa
mahali pa siri atakulipa.
**19** “Acheni kujiwekea hazi-
na duniani,[g] ambako nondo*
na kutu hula na ambako wezi
huvunja na kuiba. **20** Bada-
la yake, jiwekeeni hazina mbi-
nguni,[h] ambako hazitaliwa na
nondo* wala kutu,[i] na amba-
ko wezi hawatavunja na kui-
ba. **21** Kwa maana mahali ili-
po hazina yako, ndipo moyo
wako utakapokuwa pia.
**22** “Taa ya mwili ni ji-
cho.[j] Basi, ikiwa jicho lako li-
nakazia jambo hususa,* mwi-
li wako wote utakuwa mwa-
ngavu.# **23** Lakini ikiwa ji-
cho lako lina wivu,*[k] mwili
wako wote utakuwa na giza.
Ikiwa nuru iliyo ndani yako
kwa kweli ni giza, basi giza
hilo ni kubwa sana!
**24** “Hakuna anayeweza ku-
watumikia mabwana wawili;
kwa maana atamchukia mmo-
ja na kumpenda mwingine,[a]
au atashikamana na mmoja
na kumdharau mwingine. Ha-
mwezi kutumikia Mungu na
Utajiri.[b]
**25** “Kwa hiyo ninawaambia:
Acheni kuhangaikia[c] uhai
wenu* kuhusu kile mtakacho-
kula au kunywa, au juu ya mii-
li yenu kuhusu kile mta-
kachovaa.[d] Je, uhai# si zaidi
ya chakula na mwili zaidi ya
mavazi?[e] **26** Waangalieni
kwa makini ndege wa angani;[f]
hawapandi mbegu, hawavuni,
wala kukusanya ghalani, na
bado Baba yenu wa mbingu-
ni huwalisha. Je, ninyi si we-
nye thamani kuliko wao?
**27** Ni nani kati yenu ambaye
kwa kuhangaika anaweza ku-
refusha uhai wake kwa mkono
mmoja?*[g] **28** Pia, kwa nini
mnahangaika kuhusu mavazi?
Jifunzeni kutoka kwa mayu-
ngiyungi* ya shambani, jinsi
yanavyokua; hayafanyi kazi,
wala hayasokoti; **29** lakini
ninawaambia hata Sulemani[h]
katika utukufu wake wote ha-
kupambwa kama maua hayo.
**30** Basi, ikiwa Mungu huivi-
ka hivyo mimea ya shambani,
ambayo ipo hapa leo na ke-
sho hutupwa ndani ya jiko, je,
hatawavika vizuri zaidi ninyi
wenye imani ndogo? **31** Kwa
hiyo msihangaike[i] kamwe na
kusema, ‘Tutakula nini?’ au,
‘Tutakunywa nini?’ au, ‘Tu-
tavaa nini?’[j] **32** Kwa maana
mataifa yanatafuta vitu hivi

**SURA YA 6**
*a* Mt 26:41, 1Ko 10:13, Ufu 3:10
*b* Yoh 17:15, 1Yo 5:19
*c* Efe 4:32, Kol 3:13
*d* Mt 18:35, Yak 2:13
*e* Mdo 13:2, 3, Mdo 14:23
*f* Isa 58:5, Lu 18:11, 12
*g* Mt 13:22, Lu 12:20, Yak 5:3
*h* Mt 19:21, Mk 10:21, Lu 12:33, 34, Lu 18:22
*i* 1Pe 1:3, 4
*j* Met 4:25, Lu 11:34, Efe 1:18
*k* Mt 20:15

**Safu ya 2**
*a* Yak 4:4
*b* Mt 13:22, Lu 16:13
*c* Zb 55:22, Flp 4:6, 1Pe 5:6, 7
*d* 1Ti 6:8, Ebr 13:5
*e* Lu 12:22-28
*f* Ayu 38:41, Zb 147:9, Mt 10:29
*g* Zb 39:5
*h* 1Fa 10:4, 5
*i* Lu 10:41
*j* Lu 12:29-31

**6:13** * Au “utuokoe.” **6:16** * Au “hawatunzi sura au mwonekano wao.” **6:19, 20** * Aina ya wadudu. **6:22** * Au “linaona vizuri.” Tnn., “ni rahisi.” # Au “utajawa na nuru.” **6:23** * Tnn., “ni bovu; lina uovu.”

**6:25** * Au “nafsi zenu.” # Au “nafsi.” **6:27** * Angalia Nyongeza B14. **6:28** * Aina ya maua.

vyote kwa bidii. Baba yenu
wa mbinguni anajua kwamba
mnahitaji vitu hivi vyote.
**33** “Basi, endeleeni kuuta-
futa kwanza Ufalme na uadi-
lifu wake,* nanyi mtaongeze-
wa hivi vitu vingine vyote.[a]
**34** Basi, msihangaike kamwe
kuhusu kesho,[b] kwa maana
kesho itakuwa na mahangai-
ko yake yenyewe. Kila siku ina
matatizo yake ya kutosha.

**7** “Acheni kuhukumu[c] ili msi-
hukumiwe; **2** kwa maana
kwa hukumu mnayohuku-
mu, mtahukumiwa,[d] na kwa
kipimo mnachowapimia watu,
ndicho watakachowapimia.[e]
**3** Basi, kwa nini unautazama
unyasi ulio katika jicho la ndu-
gu yako lakini huoni boriti li-
lilo katika jicho lako mwenye-
we?[f] **4** Au unawezaje kumwa-
mbia ndugu yako, ‘Niruhusu
niutoe unyasi ulio katika jicho
lako,’ na huku tazama! una bo-
riti katika jicho lako? **5** Mna-
fiki! Kwanza toa boriti katika
jicho lako, kisha utaona vizuri
jinsi ya kuutoa unyasi katika
jicho la ndugu yako.
**6** “Msiwape mbwa kitu ki-
takatifu, wala msiwatupie
nguruwe lulu zenu,[g] wasije
wakazikanyaga-kanyaga chini
ya miguu yao, kisha wageuke
na kuwararua ninyi.
**7** “Endeleeni kuomba, na-
nyi mtapewa;[h] endeleeni ku-
tafuta, nanyi mtapata; ende-
leeni kupiga hodi, nanyi mta-
funguliwa;[i] **8** kwa maana
kila mtu anayeomba hupo-
kea,[j] na kila mtu anayetafu-
ta hupata, na kila mtu
anayepiga hodi, atafunguliwa.
**9** Kwa kweli, ni nani miongo-
ni mwenu ambaye mwanawe
akimwomba mkate, atampa
jiwe? **10** Au akimwomba sa-
maki, je, atampa nyoka?
**11** Kwa hiyo, ingawa ninyi ni
waovu, mnajua jinsi ya kuwa-
pa watoto wenu zawadi nzuri,
je, Baba yenu aliye mbinguni
hatawapa hata zaidi vitu vye-
ma[a] wale wanaomwomba?[b]
**12** “Basi, mambo yote mna-
yotaka watu wawatendee ni-
nyi, lazima ninyi pia mwate-
ndee vivyo hivyo.[c] Kwa kwe-
li, hiyo ndiyo maana ya Sheria
na Manabii.[d]
**13** “Ingieni kupitia lango je-
mbamba,[e] kwa sababu la-
ngo ni pana, na barabara ina-
yoongoza kwenye uharibifu
ina nafasi kubwa, na ni we-
ngi wanaoipitia; **14** lakini la-
ngo ni jembamba na baraba-
ra inayoongoza kwenye uzima
ina nafasi ndogo, na ni wacha-
che wanaoipata.[f]
**15** “Jihadharini na manabii
wa uwongo[g] ambao huja kwe-
nu katika mavazi ya kondoo,[h]
lakini ndani wao ni mbwamwi-
tu wakali.[i] **16** Kwa matunda
yao mtawatambua. Je, watu
huchuma zabibu kwenye mii-
ba au tini kwenye michongo-
ma?[j] **17** Vivyo hivyo, kila mti
mzuri huzaa matunda mazuri,
lakini kila mti uliooza huzaa
matunda mabaya.[k] **18** Mti
mzuri hauwezi kuzaa matu-
nda mabaya, wala mti ulioo-
za hauwezi kuzaa matunda
mazuri.[l] **19** Kila mti usio-
zaa matunda mazuri hukatwa
na kutupwa ndani ya moto.[m]
**20** Kwa kweli, mtawatambua
watu hao kwa matunda yao.[n]
**21** “Si kila mtu anayenia-
mbia, ‘Bwana, Bwana,’ ataka-
yeingia katika Ufalme wa mbi-
nguni, bali yule anayefanya

**SURA YA 6**
*a* Zb 37:25
*b* Kut 16:4, 19

**SURA YA 7**
*c* Lu 6:37; Ro 2:1; Ro 14:13
*d* Mt 18:33, 34; Yak 2:13
*e* Mk 4:24; Lu 6:38; Gal 6:7
*f* Lu 6:41, 42
*g* Met 9:7; Mt 10:14
*h* Mk 11:24; Yak 1:5; 1Yo 5:14
*i* Lu 11:9-13
*j* Yoh 14:13; 1Yo 3:22

**Safu ya 2**
*a* Yak 1:17
*b* Lu 11:13
*c* Lu 6:31
*d* Ro 13:10; Gal 5:14
*e* Lu 13:24
*f* Mdo 14:22; 1Pe 4:18
*g* Mt 24:11; 2Pe 2:1; 1Yo 4:1
*h* Lu 6:26
*i* Mdo 20:29, 30
*j* Lu 6:44
*k* Mt 12:33
*l* Lu 6:43
*m* Mt 3:10; Lu 13:6, 9
*n* Mt 12:33

**6:33** * Yaani, uadilifu wa Mungu.

mapenzi ya Baba yangu aliye
mbinguni ndiye atakayeingia.[a]
**22** Wengi wataniambia siku
hiyo: ‘Bwana, Bwana,[b] je, ha-
tukutoa unabii katika jina
lako, na kufukuza roho waovu
katika jina lako, na kufanya
matendo mengi yenye nguvu
katika jina lako?’[c] **23** Ndipo
nitakapowaambia: ‘Sikuwajua
ninyi kamwe! Ondokeni kwa-
ngu, ninyi mnaotenda uasi
sheria!’[d]

**24** “Kwa hiyo, kila mtu ana-
yesikia haya maneno yangu na
kuyatenda ni kama mtu mwe-
nye busara aliyejenga nyu-
mba yake kwenye mwamba.[e]
**25** Kisha mvua ikanyesha,
mafuriko yakaja, upepo uka-
vuma na kuipiga nyumba
hiyo, lakini haikuporomoka,
kwa maana msingi wake uliku-
wa umejengwa kwenye mwa-
mba. **26** Zaidi ya hayo, kila
mtu anayesikia haya mane-
no yangu lakini hayatendi ni
kama mtu mpumbavu, aliye-
jenga nyumba juu ya mcha-
nga.[f] **27** Kisha mvua ikanye-
sha, mafuriko yakaja, upepo
ukavuma na kuipiga nyumba
hiyo,[g] nayo ikaporomoka na
kuharibika kabisa.”

**28** Yesu alipomaliza kuse-
ma maneno hayo, umati
ukashangazwa na njia yake ya
kufundisha,[h] **29** kwa maana
alikuwa akiwafundisha kama
mtu mwenye mamlaka,[i] na si
kama waandishi wao.

**8** Yesu aliposhuka kuto-
ka mlimani, umati mku-
bwa ukamfuata. **2** Na taza-
ma! mtu fulani mwenye uko-
ma akaja na kumsujudia* aki-
mwambia: “Bwana, ikiwa tu
unataka, unaweza kunitaka-
sa.”[a] **3** Basi akaunyoosha
mkono wake, akamgusa na ku-
sema: “Ninataka! Takasika.”[b]
Mara moja ukoma wake uka-
takasika.[c] **4** Kisha Yesu aka-
mwambia: “Usimwambie mtu
yeyote,[d] bali nenda, ukajio-
nyeshe kwa kuhani,[e] na utoe
zawadi ambayo Musa aliagi-
za,[f] ili kuwa ushahidi kwao.”

**5** Alipoingia Kapernaumu,
ofisa mmoja wa jeshi ali-
mjia, akamsihi[g] **6** na ku-
sema: “Bwana, mtumishi wa-
ngu amelala nyumbani na ana
ugonjwa wa kupooza, naye
anateseka sana.” **7** Akamwa-
mbia: “Nikifika huko, nita-
mponya.” **8** Ofisa huyo aka-
mjibu: “Bwana, sistahili ui-
ngie ndani ya nyumba yangu,
lakini sema tu neno na mtu-
mishi wangu atapona. **9** Kwa
maana mimi pia niko chini ya
mamlaka, na nina wanajeshi
walio chini yangu, nami hu-
mwambia mmoja, ‘Nenda!’
naye huenda, na mwingine,
‘Njoo!’ naye huja, na mtu-
mwa wangu, ‘Fanya hili!’ naye
hulifanya.” **10** Yesu aliposi-
kia hayo, akashangaa na ku-
waambia wale waliomfuata:
“Ninawaambia ukweli, si-
jaona mtu yeyote katika Israe-
li mwenye imani kubwa kama
hii.[h] **11** Lakini ninawaambia
kwamba wengi watakuja ku-
toka mashariki na maghari-
bi na kuketi mezani pamoja
na Abrahamu, Isaka, na Yako-
bo katika Ufalme wa mbingu-
ni;[i] **12** lakini wana wa Ufal-
me watatupwa nje gizani.
Huko ndiko watalia na kusa-
ga meno yao.”[j] **13** Kisha Yesu
akamwambia yule ofisa wa je-
shi: “Nenda. Na iwe kama uli-
vyoamini.”[k] Na yule mtumishi
akapona saa ileile.[l]

---
**8:2** * Au “kumwinamia.”

**SURA YA 7**
*a* Ro 2:13, Yak 1:22, 1Yo 2:17, 1Yo 5:3
*b* Lu 6:46
*c* Yer 14:14, Yer 27:15
*d* Lu 13:25-27
*e* Lu 6:47-49, Yak 1:25
*f* Yak 1:23, 24
*g* 1Ko 3:13
*h* Mk 1:22, Lu 4:32
*i* Yoh 7:46

Safu ya 2

**SURA YA 8**
*a* Mk 1:40-44, Lu 5:12-14
*b* Mk 1:41, Lu 5:13
*c* Isa 53:4
*d* Mt 9:30, Mt 12:15, 16, Mk 7:35, 36
*e* Law 14:2, Lu 17:14
*f* Law 14:3, 4, Law 14:19, 20
*g* Lu 7:1-9
*h* Mt 15:28, Lu 7:9
*i* Lu 13:29
*j* Lu 13:28
*k* Mt 9:29, Mt 15:28, Mk 9:23
*l* Lu 7:10

**14** Yesu alipoingia nyumba-
ni kwa Petro, alimwona
mama mkwe wa Petro[a] aki-
wa amelala akiugua homa.[b]
**15** Basi Yesu akamgusa mko-
no,[c] naye akapona homa, aka-
simama na kuanza kumhudu-
mia. **16** Lakini ilipofika jio-
ni, watu walimletea watu
wengi wenye roho waovu; aka-
wafukuza hao roho kwa kuse-
ma neno moja, naye akawapo-
nya wote waliokuwa wakite-
seka, **17** ili yatimie maneno
haya yaliyosemwa kupitia na-
bii Isaya: “Yeye mwenyewe ali-
yachukua magonjwa yetu na
kuyabeba maradhi yetu.”[d]

**18** Yesu alipoona umati
umemzunguka, akaagiza wa-
vuke kwenda ng’ambo ya
bahari.[e] **19** Mwandishi fulani
akaja na kumwambia: “Mwa-
limu, nitakufuata popo-
te utakapoenda.”[f] **20** Laki-
ni Yesu akamwambia: “Mbwe-
ha wana mapango na ndege
wa angani wana viota, lakini
Mwana wa binadamu hana ma-
hali pa kulaza kichwa chake.”[g]
**21** Kisha mwanafunzi mwingi-
ne akamwambia: “Bwana, ni-
ruhusu kwanza niende nika-
mzike baba yangu.”[h] **22** Yesu
akamwambia: “Endelea kuni-
fuata, waache wafu wawazike
wafu wao.”[i]

**23** Alipopanda kwenye ma-
shua, wanafunzi wake waka-
mfuata.[j] **24** Na tazama! dho-
ruba kubwa ikatokea ba-
harini, hata mawimbi yakaa-
nza kuifunika mashua; lakini
Yesu alikuwa amelala usi-
ngizi.[k] **25** Wakaja na kumwa-
msha wakisema: “Bwana, tuo-
koe, tuko karibu kuangamia!”
**26** Lakini akawauliza: “Kwa
nini mnaogopa sana, ninyi we-
nye imani ndogo?”[l] Kisha aka-
simama na kuukemea upepo
na bahari, kukawa shwari ka-
bisa.[a] **27** Basi wanafunzi wa-
kashangaa na kusema: “Huyu
ni mtu wa aina gani? Hata
upepo na bahari vinamtii.”

**28** Alipofika upande ule
mwingine na kuingia katika
eneo la Wagadarene, aliku-
tana na wanaume wawili wa-
liokuwa na roho waovu waki-
toka makaburini.*[b] Walikuwa
wakali sana, hivi kwamba ha-
kuna mtu aliyekuwa na ujasi-
ri wa kupita katika barabara
hiyo. **29** Na tazama! wakapi-
ga mayowe wakisema: “Kwa
nini unatusumbua, Mwana wa
Mungu?[c] Je, umekuja kutute-
sa[d] kabla ya wakati uliowe-
kwa?”[e] **30** Lakini kule mbali
nao kulikuwa na kundi la ngu-
ruwe wengi wakila.[f] **31** Kwa
hiyo wale roho waovu wakaa-
nza kumsihi: “Ukitufukuza,
turuhusu tuingie katika lile
kundi la nguruwe.”[g] **32** Basi
akawaambia: “Nendeni!” Ndi-
po wakatoka na kuingia nda-
ni ya wale nguruwe, na ta-
zama! kundi zima likatimua
mbio, likaruka poromoko* li-
kazama baharini na kufa maji.
**33** Lakini wachungaji waka-
kimbia, na walipoingia jijini,
wakasimulia mambo yote, ku-
tia ndani habari kuhusu
wale watu waliokuwa na roho
waovu. **34** Na tazama! watu
wote katika jiji hilo wakaenda
kukutana na Yesu, na walipo-
mwona, wakamsihi aondoke
katika eneo lao.[h]

**9** Basi akapanda mashua,
akavuka bahari na kwenda
katika jiji lake.[i] **2** Na tazama!
wakamletea mtu aliyepooza,

8:28 *Au “makaburi ya ukumbusho.”
8:32 *Au “ukingo wenye mteremko mkali.”

SURA YA 8
*a* 1Ko 9:5
*b* Mk 1:29-34; Lu 4:38-41
*c* Mk 5:41; Mdo 3:7
*d* Isa 53:4
*e* Mk 4:35; Lu 8:22
*f* Lu 9:57
*g* Lu 9:58; 2Ko 8:9
*h* Lu 9:59
*i* Lu 9:60
*j* Mk 4:36
*k* Mk 4:37-41; Lu 8:23-25
*l* Mt 14:31; Mk 4:40

Safu ya 2
*a* Zb 89:9; Zb 107:29; Lu 8:25
*b* Mk 5:1-3; Lu 8:26, 27
*c* Lu 4:34, 41
*d* Mk 1:24; Yak 2:19
*e* Mk 5:7-10; Lu 8:28
*f* Mk 5:11-17
*g* Kum 14:8; Lu 8:31-34
*h* Lu 8:35-37

SURA YA 9
*i* Mt 4:13; Mk 2:1

akiwa amelala kwenye kita-
nda.* Alipoona imani yao,
Yesu akamwambia yule mtu
aliyepooza: “Jipe moyo mwa-
nangu! Umesamehewa dha-
mbi zako.”[a] **3** Sasa baadhi ya
waandishi wakaambiana: “Mtu
huyu anakufuru.” **4** Yesu,
akijua fikira zao, akasema:
“Kwa nini mnawaza mambo
maovu katika mioyo yenu?[b]
**5** Kwa mfano, ni jambo gani
rahisi zaidi kusema, ‘Umesa-
mehewa dhambi zako,’ au ku-
sema, ‘Simama utembee’?[c]
**6** Hata hivyo, ili mjue kwa-
mba Mwana wa binadamu ana
mamlaka ya kusamehe dhambi
duniani—” kisha akamwambia
yule mtu aliyepooza: “Sima-
ma, chukua kitanda chako, ue-
nde nyumbani.”[d] **7** Ndipo
akasimama, akaenda nyumba-
ni. **8** Umati ulipoona hivyo
ukaogopa, nao wakamtukuza
Mungu aliyewapa wanadamu
mamlaka ya namna hiyo.

**9** Yesu alipokuwa akiondo-
ka mahali hapo akamwona
mtu aliyeitwa Mathayo aki-
wa ameketi kwenye ofisi ya
kodi, akamwambia: “Njoo uwe
mfuasi wangu.” Mara moja
akasimama na kumfuata.[e]
**10** Baadaye alipokuwa akila*
katika nyumba, tazama! wa-
kusanya kodi wengi na wate-
nda dhambi wakaja na kuanza
kula# pamoja na Yesu na wa-
nafunzi wake.[f] **11** Lakini Ma-
farisayo walipoona hivyo wa-
kawauliza wanafunzi wake:
“Kwa nini mwalimu wenu ana-
kula pamoja na wakusanya
kodi na watenda dhambi?”[g]
**12** Yesu alipowasikia, akase-
ma: “Watu wenye afya hawa-
hitaji daktari, lakini wagonjwa
wanamhitaji.[a] **13** Nendeni,
basi, mkajifunze maana ya
maneno haya: ‘Ninataka rehe-
ma, si dhabihu.’[b] Kwa maana
sikuja kuwaita waadilifu, bali
watenda dhambi.”

**14** Kisha wanafunzi wa Yo-
hana wakaja na kumuuliza:
“Kwa nini sisi na Mafarisa-
yo hufunga lakini wanafunzi
wako hawafungi?”[c] **15** Ndi-
po Yesu akawaambia: “Rafi-
ki za bwana harusi hawahi-
taji kuomboleza bwana haru-
si[d] anapokuwa pamoja nao,
sivyo? Lakini siku zitakuja
ambapo bwana harusi atao-
ndolewa kwao,[e] ndipo wata-
kapofunga. **16** Hakuna mtu
anayeshona kiraka cha kita-
mbaa kipya juu ya vazi la nje
la zamani; kwa maana hicho
kitambaa kipya kitatoka kwe-
nye hilo vazi nalo litararuka
vibaya zaidi.[f] **17** Wala watu
hawaweki divai mpya katika
viriba vya divai vilivyocha-
kaa. Wakifanya hivyo, viriba
hivyo vitapasuka na divai ita-
mwagika navyo viriba vitaha-
ribika. Lakini watu huweka di-
vai mpya katika viriba vipya
vya divai, na vitu vyote viwili
huhifadhiwa.”

**18** Alipokuwa akiwaambia
mambo hayo, tazama! mtawa-
la fulani aliyekuwa amekari-
bia, akaja na kumsujudia* aki-
sema: “Kufikia sasa binti ya-
ngu atakuwa amekufa; lakini
njoo uweke mkono wako juu
yake naye atakuwa hai.”[g]

**19** Ndipo Yesu akasimama,
akamfuata pamoja na wana-
funzi wake. **20** Na tazama!
mwanamke aliyekuwa na mti-

SURA YA 9

a Mk 2:3-12; Lu 5:18-26
b Yoh 2:24, 25
c Mk 2:9
d Mk 2:10, 11; Lu 5:24; Yoh 5:8
e Mk 2:14; Lu 5:27, 28
f Mk 2:15-17; Lu 5:29-32
g Lu 7:39; Lu 15:2; Lu 19:7

Safu ya 2

a Lu 5:31
b Met 21:3; Ho 6:6; Mt 12:7
c Mk 2:18-20; Lu 5:33-35
d Mt 22:2
e Mt 26:2
f Mk 2:21, 22; Lu 5:36-39
g Mk 5:22-24; Lu 8:41, 42; Yoh 11:25

9:2 * Au “machela.” 9:10 * Au “akiwa ameketi mezani.” # Au “kuketi mezani.”

9:18 * Au “kumwinamia.”

ririko wa damu[a] kwa miaka 12
akaja kutoka nyuma na ku-
gusa upindo wa vazi lake
la nje,[b] **21** kwa maana ali-
kuwa akijiambia: “Nikigusa tu
vazi lake la nje, nitapona.”
**22** Yesu akageuka, na alipo-
mwona, akamwambia: “Binti,
usiogope! Imani yako imeku-
ponya.”[c] Na kutoka saa hiyo,
yule mwanamke akapona.[d]

**23** Basi alipoingia katika
nyumba ya yule mtawala na
kuwaona watu waliokuwa wa-
kipiga filimbi na umati ulioku-
wa na vurugu,[e] **24** Yesu aka-
sema: “Ondokeni hapa, kwa
maana msichana huyu mdo-
go hajafa bali amelala usingi-
zi.”[f] Ndipo wakaanza kumche-
ka kwa dharau. **25** Mara tu
umati ulipoondolewa, Yesu
akaingia na kumshika mkono,[g]
kisha yule msichana mdogo
akainuka.[h] **26** Bila shaka, ha-
bari hiyo ilienea katika eneo
hilo lote.

**27** Yesu alipokuwa akitoka
huko, wanaume wawili vipofu[i]
wakamfuata, wakipaza sauti:
“Tuhurumie,* Mwana wa Dau-
di.” **28** Alipoingia ndani ya
nyumba, wale wanaume vi-
pofu wakamjia, Yesu akawau-
liza: “Je, mna imani kwamba
ninaweza kufanya hivyo?”[j]
Wakamjibu: “Ndiyo Bwana.”
**29** Kisha akayagusa macho
yao,[k] akasema: “Na itende-
ke kwenu kulingana na imani
yenu.” **30** Na macho yao ya-
kaanza kuona. Zaidi ya hayo,
Yesu akawaonya vikali: “Msi-
mwambie yeyote jambo hili.”[l]
**31** Lakini walipotoka nje, wa-
kaeneza habari kumhusu kati-
ka eneo hilo lote.

**32** Walipokuwa wakiondo-
ka, tazama! watu wakamletea
bubu aliyekuwa na roho mwo-
vu;[a] **33** baada ya yule roho
mwovu kufukuzwa, yule bubu
akaongea.[b] Basi, umati uka-
shangaa na kusema: “Jambo
kama hili halijawahi kuoneka-
na katika Israeli.”[c] **34** Lakini
Mafarisayo walikuwa wakise-
ma: “Anawafukuza roho wao-
vu kwa nguvu za mtawala wa
roho waovu.”[d]

**35** Yesu akaondoka ili ku-
tembelea majiji na vijiji vyo-
te, akifundisha katika masi-
nagogi yao na kuhubiri habari
njema ya Ufalme na kuponya
kila aina ya ugonjwa na kila
aina ya udhaifu.[e] **36** Alipoo-
na umati akausikitikia,[f] kwa
sababu walikuwa wamechu-
nwa ngozi na kutupwa huku
na huku kama kondoo wa-
sio na mchungaji.[g] **37** Ndipo
akawaambia wanafunzi wake:
“Ndiyo, mavuno ni mengi, laki-
ni wafanyakazi ni wachache.[h]
**38** Kwa hiyo, mwombeni Bwa-
na wa mavuno awatume wafa-
nyakazi katika mavuno yake.”[i]

**10** Basi akawaita wanafu-
nzi wake 12 na kuwapa
mamlaka ya kuwafukuza roho
waovu[j] na kuponya kila aina
ya ugonjwa na kila aina ya
udhaifu.
**2** Haya ndiyo majina ya
wale mitume 12:[k] Simoni, ai-
twaye Petro,[l] na Andrea[m] ndu-
gu yake; Yakobo na Yohana[n]
wana wa Zebedayo; **3** Filipo
na Bartholomayo;[o] Tomasi[p] na
Mathayo[q] mkusanya kodi; Ya-
kobo mwana wa Alfayo; Tha-
dayo; **4** Simoni Mkanana-
yo;* na Yuda Iskariote, amba-
ye baadaye alimsaliti.[r]

9:27 * Au “Tuonyeshe rehema.”

10:4 * Au “mwenye bidii.”

SURA YA 9
a Law 15:25
b Mk 5:25-34; Mk 6:56; Lu 8:43-48
c Mk 10:52; Lu 7:50; Lu 17:19; Lu 18:42
d Yoh 4:53
e Mk 5:38-43; Lu 8:52-56
f Yoh 11:11
g Mk 9:27
h Lu 8:55
i Mt 20:30
j Mdo 14:9, 10
k Mt 20:34
l Isa 42:2; Mt 12:15, 16; Mk 1:44, 45; Mk 7:35, 36

Safu ya 2
a Mt 12:22; Lu 11:14
b Mt 15:31
c Mk 2:12
d Mt 12:24; Mk 3:22; Lu 11:15
e Mt 4:23
f Mt 14:14; Ebr 4:15
g Hes 27:16, 17; 1Fa 22:17; Eze 34:5; Mk 6:34
h Lu 10:2; Yoh 4:35
i Ro 10:14

SURA YA 10
j Mk 3:14, 15; Mk 6:7; Lu 9:1, 2
k Mk 3:16-19; Lu 6:13-16; Mdo 1:13
l Yoh 1:42; Mdo 15:14
m Mk 1:16; Yoh 1:40
n Mt 4:21
o Yoh 1:45
p Yoh 11:16; Yoh 20:27
q Mk 2:14; Lu 5:27
r Mt 26:47; Yoh 13:18

**5** Yesu akawatuma hao 12
na kuwaagiza:[a] “Msiende kati-
ka barabara ya mataifa, wala
msiingie katika jiji lolote la
Wasamaria;[b] **6** badala yake,
nendeni kwa kondoo walio-
potea wa nyumba ya Israeli.[c]
**7** Mnapoenda, hubirini mkise-
ma: ‘Ufalme wa mbinguni ume-
karibia.’[d] **8** Ponyeni wago-
njwa,[e] fufueni wafu, takaseni
wenye ukoma, fukuzeni roho
waovu. Mlipokea bure, toeni
bure. **9** Msichukue dhahabu,
fedha, wala shaba kwenye mi-
shipi yenu ya pesa,[f] **10** wala
mfuko wa chakula kwa ajili ya
safari, wala mavazi mawili,*
wala viatu, wala fimbo,[g] kwa
maana mfanyakazi anastahili
chakula chake.[h]

**11** “Mtakapoingia katika
jiji au kijiji chochote, tafu-
teni humo mtu anayestahi-
li, na mkae humo mpaka mta-
kapoondoka.[i] **12** Mnapoi-
ngia katika nyumba, wasali-
muni watu wa nyumba hiyo.
**13** Ikiwa nyumba hiyo inasta-
hili, amani mnayoitakia na iwe
juu yake;[j] lakini kama haistahi-
li, amani yenu na iwarudie ni-
nyi. **14** Popote pale ambapo
mtu hawakaribishi au kusiki-
liza maneno yenu, mnapoto-
ka katika nyumba hiyo au jiji
hilo, kung’uteni mavumbi yali-
yo kwenye miguu yenu.[k]
**15** Kwa kweli ninawaambia,
katika Siku ya Hukumu itaku-
wa afadhali zaidi kwa Sodoma
na Gomora[l] kuliko kwa jiji hilo.

**16** “Tazama! Ninawatuma
kama kondoo katikati ya
mbwamwitu; kwa hiyo iweni
waangalifu* kama nyoka na
wasio na hatia kama njiwa.[m]
**17** Jihadharini na watu, kwa
maana watawapeleka maha-
kamani[a] na kuwapiga mije-
ledi[b] katika masinagogi[c] yao.
**18** Nanyi mtapelekwa mbele
ya magavana na wafalme[d] kwa
ajili yangu, ili kuwa ushahidi
kwao na kwa mataifa.[e]
**19** Hata hivyo, mtakapope-
lekwa, msihangaike kuhusu
jambo mtakalosema au jinsi
mtakavyolisema, kwa sababu
mtapewa jambo la kusema ka-
tika saa hiyo;[f] **20** kwa maa-
na si ninyi tu mnaosema, bali
ni roho ya Baba yenu inayo-
sema kupitia ninyi.[g] **21** Zaidi
ya hayo, mtu atamtoa ndugu
yake auawe, na baba ata-
mtoa mtoto wake, na wato-
to watainuka dhidi ya wazazi
na kufanya wauawe.[h] **22** Na-
nyi mtachukiwa na watu wote
kwa sababu ya jina langu,[i] laki-
ni yule atakayevumilia* mpa-
ka mwisho ndiye atakayeoko-
lewa.[j] **23** Mnapoteswa katika
jiji moja, kimbilieni jiji lingi-
ne;[k] kwa kweli ninawaambia,
hamtamaliza kamwe kuzungu-
ka majiji ya Israeli kabla ya
Mwana wa binadamu kufika.

**24** “Mwanafunzi hamzidi
mwalimu wake, wala mtu-
mwa hamzidi bwana wake.[l]
**25** Inatosha mwanafunzi
kuwa kama mwalimu wake, na
mtumwa kuwa kama bwana
wake.[m] Ikiwa watu wamemwi-
ta bwana wa nyumba Beel-
zebuli,*[n] namna gani watu wa
nyumbani mwake? **26** Basi
msiwaogope, kwa maana ha-
kuna jambo lolote lililofu-
nikwa ambalo halitafunuliwa,
na hakuna siri yoyote ambayo
haitafichuliwa.[o] **27** Jambo
ninalowaambia gizani, liseme-

**10:10** * Au “vazi la ziada.” **10:16** * Au “iweni wenye kujihadhari.”

**10:22** * Au “anayevumilia.” **10:25** * Jina lingine la Shetani, mkuu, au mtawala, wa roho waovu.

**SURA YA 10**
a Mk 6:7; Lu 9:1, 2
b 2Fa 17:24
c Isa 53:6; Eze 34:6; Mdo 13:45, 46
d Mt 4:17; Lu 10:9
e Lu 9:2
f Mk 6:8, 9
g Lu 9:3
h Lu 10:7; 1Ko 9:7, 14
i Mk 6:10; Lu 9:4
j Lu 10:5
k Mk 6:11; Lu 9:5; Lu 10:6, 11; Mdo 13:50, 51
l Mwa 19:4, 5; 2Pe 2:6; Yud 7
m Flp 2:14, 15

**Safu ya 2**
a Mt 24:9
b Mdo 5:40; 2Ko 11:24
c Mt 23:34; Mk 13:9; Lu 21:12, 13
d Mdo 4:8; Mdo 24:10; Mdo 25:23; Mdo 26:25; Mdo 27:23, 24
e Mt 24:14
f Mk 13:11; Lu 12:11, 12; Lu 21:14, 15
g Yoh 14:26
h Mik 7:6; Mt 10:36
i Mt 24:9; Lu 21:17; Yoh 15:21
j Mt 24:13; Lu 21:19; Ufu 2:10
k Mt 23:34; Mdo 8:1
l Yoh 15:20
m 1Pe 2:21
n Mt 12:24; Mk 3:22; Lu 11:15; Yoh 8:48
o Mk 4:22; Lu 8:17

ni nuruni, na jambo mnalo-
sikia likinong'onwa, lihubi-
rini juu ya paa za nyumba.[a]
**28** Na msiwaogope wale wa-
naoua mwili lakini hawawe-
zi kuua nafsi;*[b] badala yake,
mwogopeni yule anayewe-
za kuangamiza nafsi na mwi-
li katika Gehena.#[c] **29** Shore
wawili huuzwa kwa sarafu ya
thamani ndogo,* sivyo? Lakini
hakuna hata mmoja wao ata-
kayeanguka chini bila Baba
yenu kujua.[d] **30** Lakini hata
nywele zote za vichwa vyenu
zimehesabiwa. **31** Kwa hiyo
msiogope; ninyi ni wenye tha-
mani kuliko shore wengi.[e]

**32** "Basi kila mtu anayeni-
kiri mbele ya watu,[f] mimi pia
nitamkiri mbele za Baba ya-
ngu aliye mbinguni.[g] **33** La-
kini yeyote anayenikana mbe-
le ya watu, mimi pia nitamka-
na mbele za Baba yangu aliye
mbinguni.[h] **34** Msifikiri nili-
kuja kuleta amani duniani, si-
kuja kuleta amani, bali upa-
nga.[i] **35** Kwa maana nilikuja
kuleta mgawanyiko, mtu dhi-
di ya baba yake, binti dhidi
ya mama yake, na binti mkwe
dhidi ya mama mkwe wake.[j]
**36** Kwa kweli, adui za mtu wa-
takuwa watu wa nyumbani
mwake. **37** Yeyote anaye-
mpenda baba au mama kuli-
ko anavyonipenda hanistahili;
na yeyote anayempenda mwa-
na au binti kuliko anavyoni-
penda hanistahili.[k] **38** Na ye-
yote asiyechukua mti wake wa
mateso* na kunifuata hani-
stahili.[l] **39** Yeyote anayeipa-
ta nafsi yake* ataipoteza, na
yeyote anayeipoteza nafsi
yake* kwa ajili yangu atai-
pata.[a]

**40** "Yeyote anayewapokea
ninyi ananipokea mimi pia,
na yeyote anayenipokea mimi
anampokea pia Yule aliyenitu-
ma.[b] **41** Yeyote anayempo-
kea nabii kwa sababu ni na-
bii atapata thawabu ya na-
bii,[c] na yeyote anayempokea
mtu mwadilifu kwa sababu ni
mwadilifu atapata thawabu ya
mtu mwadilifu. **42** Na yeyo-
te anayempa mmoja wa hawa
wadogo kikombe tu cha maji
baridi ya kunywa kwa saba-
bu ni mwanafunzi wangu, kwa
kweli ninawaambia, hatapote-
za kamwe thawabu yake."[d]

**11** Yesu alipomaliza kuwa-
pa wanafunzi wake 12
maagizo, akaondoka huko na
kwenda kufundisha na kuhu-
biri katika majiji yao.[e]

**2** Lakini Yohana akiwa jela[f]
alisikia mambo ambayo Kristo
alikuwa akifanya, akawatuma
wanafunzi wake[g] **3** wamuuli-
ze: "Je, wewe ndiye Yule Ana-
yekuja, au tumtarajie mwingi-
ne?"[h] **4** Yesu akawajibu: "Ne-
ndeni mkamwambie Yohana
mambo mnayosikia na kuo-
na:[i] **5** Vipofu wanaona,[j] vi-
wete wanatembea, wenye
ukoma[k] wanatakaswa, viziwi
wanasikia, wafu wanafufuliwa,
na maskini wanahubiriwa ha-
bari njema.[l] **6** Mwenye fura-
ha ni mtu ambaye hapati nda-
ni yangu sababu ya kukwaza."[m]

**7** Hao walipoondoka, Yesu
akaanza kuuambia umati ku-
mhusu Yohana: "Mlienda nyi-
kani kuona nini?[n] Tete liki-
tikiswa na upepo?[o] **8** Basi,

---

**10:28** *Au "uhai," yaani, tumaini la kuishi. #Angalia Kamusi, uku. 2012. **10:29** *Tnn., "kwa sarafu moja ya asarioni. " Angalia Nyongeza B14. **10:38** *Angalia Kamusi, uku. 2012, "Mti wa mateso."

**10:39** *Au "uhai wake."

---

SURA YA 10
*a* Lu 12:3
*b* Met 29:25; Ufu 2:10
*c* Lu 12:4, 5; Ebr 10:31
*d* Lu 12:6, 7
*e* Mt 6:26
*f* Ro 10:9
*g* Lu 12:8, 9; Ufu 3:5
*h* Mk 8:38; Lu 9:26; 2Ti 2:12
*i* Lu 12:51-53
*j* Mik 7:6
*k* Mt 19:29; Lu 14:26
*l* Mt 16:24, 25; Mk 8:34, 35; Lu 9:23; Lu 14:27

Safu ya 2
*a* Lu 17:33; Yoh 12:25
*b* Mt 25:40; Lu 10:16; Yoh 12:44; Yoh 13:20
*c* 1Fa 17:9, 10; 1Fa 17:20-23; 2Fa 4:8; 2Fa 4:13-17
*d* Mt 25:40; Mk 9:41; Ebr 6:10

SURA YA 11
*e* Mt 4:23; Mt 19:1; Lu 9:6
*f* Mt 14:3; Mk 6:17
*g* Lu 7:18-23
*h* Mt 3:11; Yoh 1:15
*i* Lu 7:22
*j* Isa 35:5, 6; Isa 61:1
*k* Mt 8:3
*l* Mt 4:23
*m* Mk 6:3; Lu 7:23; 1Ko 1:23; 1Pe 2:7, 8
*n* Mt 3:1, 5
*o* Lu 7:24-28

mlienda kuona nini? Mtu
aliyevaa mavazi laini?* Kwa
maana wale wanaovaa mava-
zi laini wamo katika nyu-
mba za wafalme. **9** Basi kwa
kweli, kwa nini mlienda? Ku-
mwona nabii? Ndiyo, ninawaa-
mbia, mtu aliye zaidi ya nabii.[a]
**10** Huyu ndiye ambaye imea-
ndikwa hivi kumhusu: 'Taza-
ma! Ninamtuma mjumbe wa-
ngu mbele yako,* ili akuta-
yarishie njia mbele yako!'[b]
**11** Kwa kweli ninawaambia,
kati ya wale waliozaliwa na
wanawake hajatokea mtu
mkuu kuliko Yohana Mbati-
zaji, lakini mtu mdogo zaidi
katika Ufalme wa mbinguni
ni mkuu kuliko yeye.[c] **12** Ta-
ngu siku za Yohana Mbatizaji
mpaka sasa, Ufalme wa mbi-
nguni ndio mradi ambao watu
wanajitahidi kuufikia, na wale
wanaojitahidi sana wanaupa-
ta.[d] **13** Kwa maana, maneno
yote ya Manabii na Sheria ya-
litabiri hadi wakati wa Yoha-
na;[e] **14** na mkitaka kukuba-
li, yeye ndiye 'Eliya anayepa-
swa kuja.'[f] **15** Aliye na masi-
kio na asikilize.

**16** "Nitakifananisha kizazi
hiki na nani?[g] Ni kama watoto
walioketi sokoni wakiwapazia
wenzao sauti, **17** wakisema:
'Tuliwapigia filimbi, lakini ha-
mkucheza dansi; tuliombole-
za, lakini hamkujipiga-piga
kwa huzuni.' **18** Vivyo hivyo,
Yohana hakuja akila wala ku-
nywa, lakini watu wanasema,
'Ana roho mwovu.' **19** Mwa-
na wa binadamu alikuja akila
na kunywa,[h] lakini watu wana-
sema, 'Tazama! Yeye ni mla-
fi na mwenye mazoea ya ku-
nywa divai, rafiki ya wakusa-
nya kodi na watenda dhambi.'[a]
Hata hivyo, hekima huthibi-
tishwa kuwa yenye uadilifu*
kupitia kazi zake."#[b]

**20** Kisha Yesu akaanza ku-
yakemea majiji ambako ali-
fanya matendo mengi yenye
nguvu, kwa sababu hawaku-
tubu: **21** "Ole wako, Korazi-
ni! Ole wako, Bethsaida! kwa
sababu kama matendo yenye
nguvu yaliyofanywa kwenu
yangefanywa huko Tiro na Si-
doni, watu wa majiji hayo wa-
ngekuwa wametubu zamani
katika nguo za magunia na ka-
tika majivu.[c] **22** Lakini nina-
waambia, katika Siku ya Hu-
kumu, itakuwa afadhali zai-
di kwa Tiro na Sidoni kuliko
kwenu.[d] **23** Nawe Kapernau-
mu,[e] je, utainuliwa mpaka
mbinguni? Utashuka mpaka
Kaburini;*[f] kwa sababu kama
matendo yenye nguvu yaliyo-
fanywa ndani yako yangefa-
nywa huko Sodoma, jiji hilo
lingekuwepo mpaka leo hii.
**24** Lakini ninawaambia, kati-
ka Siku ya Hukumu itakuwa
afadhali zaidi kwa nchi ya So-
doma kuliko kwenu."[g]

**25** Ndipo Yesu akasema:
"Ninakusifu hadharani, Baba,
Bwana wa mbingu na du-
nia, kwa sababu umewaficha
mambo haya wenye hekima
na wenye elimu nawe umeya-
funua kwa watoto wadogo.[h]
**26** Ndiyo, Ee Baba, kwa saba-
bu umekubali iwe hivyo.
**27** Baba yangu amenikabi-
dhi vitu vyote,[i] na hakuna
mtu anayemjua Mwana kika-
mili isipokuwa Baba;[j] wala ha-
kuna anayemjua Baba kika-
mili isipokuwa Mwana, na ye-

**SURA YA 11**
*a* Lu 1:67, 76
*b* Mal 3:1; Mt 3:3; Mk 1:2; Lu 1:17; Yoh 3:28
*c* Lu 7:28; Yoh 3:3
*d* Lu 13:24
*e* Lu 16:16
*f* Mal 4:5; Mt 17:10-13
*g* Lu 7:31-35
*h* Mt 9:10; Mk 2:15; Yoh 2:2

**Safu ya 2**
*a* Lu 5:30; Lu 15:2; Lu 19:7
*b* Lu 7:34, 35
*c* Yon 3:5, 6; Lu 10:13
*d* Lu 10:14
*e* Lu 4:31
*f* Lu 10:15
*g* Mt 10:15; Lu 10:12
*h* Isa 29:14; Mt 13:15; Lu 10:21; 1Ko 1:27
*i* Yoh 3:35
*j* Yoh 1:18

**11:8** * Au "mavazi bora." **11:10** * Tnn., "mbele ya uso wako."

**11:19** * Au "hutetewa." # Au "kwa matokeo yake." **11:23** * Au "Hadesi." Angalia Kamusi, uku. 2012.

yote ambaye Mwana anapenda
kumfunulia.[a] **28** Njooni kwa-
ngu, nyote mnaotaabika na
kulemewa na mizigo, nami ni-
tawaburudisha. **29** Chukueni
nira yangu na mjifunze kutoka
kwangu, kwa maana mimi ni
mpole na mnyenyekevu moyo-
ni,[b] nanyi mtapata burudisho
kwa ajili yenu.* **30** Kwa maa-
na nira yangu ni laini,* na mzi-
go wangu ni mwepesi."

**12** Wakati huo, Yesu alipi-
tia katikati ya masha-
mba ya nafaka siku ya Saba-
to. Wanafunzi wake wakahisi
njaa wakaanza kukata masu-
ke ya nafaka na kula.[c] **2** Ma-
farisayo walipoona hilo, wa-
kamwambia: "Tazama! Wana-
funzi wako wanafanya jambo
lisilo halali siku ya Sabato."[d]
**3** Yesu akawaambia: "Je, ha-
mjasoma alilofanya Daudi wa-
kati yeye na wanaume walio-
kuwa pamoja naye walipohisi
njaa?[e] **4** Jinsi alivyoingia ka-
tika nyumba ya Mungu, nao
wakala mikate ya toleo,*[f] kitu
ambacho hakikuwa halali kwa-
ke au kwa wale waliokuwa pa-
moja naye kula, ila makuhani
tu?[g] **5** Au, je, hamjasoma ka-
tika Sheria kwamba siku ya
Sabato makuhani huvunja Sa-
bato na wanabaki bila hatia?[h]
**6** Lakini ninawaambia, hapa
pana mtu mkuu kuliko hekalu.[i]
**7** Hata hivyo, kama mngee-
lewa maana ya maneno haya,
'Ninataka rehema[j] si dha-
bihu,'[k] hamngewalaumu watu
wasio na hatia. **8** Kwa maa-
na Mwana wa binadamu ndiye
Bwana wa Sabato."[l]

**9** Baada ya kutoka hapo,
akaingia ndani ya sinagogi
lao, **10** na tazama! kuliku-
wa na mtu aliyepooza mkono![a]
Basi, ili wapate sababu ya ku-
mshtaki wakamuuliza, "Je, ni
halali kumponya mtu siku ya
Sabato?"[b] **11** Akawaambia:
"Ukiwa na kondoo mmoja,
naye kondoo huyo atumbukie
shimoni siku ya Sabato, je,
kuna yeyote kati yenu amba-
ye hatamshika na kumtoa
humo?[c] **12** Kwa kweli, mwa-
nadamu ni mwenye thamani
sana kuliko kondoo! Basi ni
halali kutenda mema siku ya
Sabato." **13** Kisha akamwa-
mbia mtu huyo: "Nyoosha
mkono wako." Akaunyoosha,
nao ukawa mzima kama ule
mkono mwingine. **14** Lakini
Mafarisayo wakaenda nje na
kupanga njama ili wamuue.
**15** Yesu alipojua jambo hilo,
akaondoka hapo. Watu wengi
wakamfuata,[d] naye akawapo-
nya wote, **16** lakini akawaa-
giza kwa kusisitiza wasimta-
ngaze,[e] **17** ili kutimiza ma-
neno haya yaliyosemwa kupi-
tia nabii Isaya:

**18** "Tazama! Mtumishi wa-
ngu[f] niliyemchagua, mpendwa
wangu, ambaye nimemkuba-
li!*[g] Nitaweka roho yangu juu
yake,[h] naye atayatangazia ma-
taifa haki. **19** Hatagombana[i]
wala kupiga kelele, wala yeyo-
te hatasikia sauti yake kwe-
nye barabara kuu. **20** Hata-
ponda tete lililovunjika, wala
hatazima utambi unaofifia,[j]
hadi atakapofanikiwa kuleta
haki. **21** Kwa kweli, mataifa
yatalitumainia jina lake."[k]

**22** Kisha wakamletea mwa-
namume kipofu aliyeku-
wa bubu kwa sababu ali-
kuwa na roho mwovu, Yesu

---

**11:29** *Au "kwa ajili ya nafsi zenu." **11:30** *Au "rahisi." **12:4** *Au "mikate iliyowekwa mbele za Mungu."

**12:18** *Au "nafsi yangu imemkubali."

---

SURA YA 11
a Lu 10:22; Yoh 10:15; 1Yo 5:20
b Zek 9:9

SURA YA 12
c Kut 12:16; Kum 23:25; Mk 2:23-28; Lu 6:1-5
d Kut 20:10; Kut 31:15; Kum 5:14
e 1Sa 21:1-6
f Kut 25:30; Kut 40:22, 23
g Law 24:5-9
h Hes 28:9; Yoh 7:22
i Lu 11:31, 32
j Mt 23:23
k Ho 6:6; Mik 6:6, 8; Mt 9:13
l Mk 2:27, 28; Lu 6:5

Safu ya 2
a Mk 3:1-6; Lu 6:6-11
b Lu 14:3; Yoh 9:16
c Kut 23:4; Kum 22:4; Lu 14:5
d Mk 3:7
e Mt 8:3, 4; Mk 3:11, 12; Mk 7:35, 36
f Mdo 3:13
g Mt 3:17; Mt 17:5
h Isa 61:1; Mk 1:10
i 2Ti 2:24
j Mt 11:28
k Isa 11:10; Isa 42:1-4; Mdo 4:12

akamponya, na yule bubu
akaanza kuongea na kuona.
**23** Basi, umati wote ukasha-
ngaa na kusema: “Je, inawe-
zekana kwamba huyu ndiye
Mwana wa Daudi?” **24** Mafa-
risayo waliposikia jambo hilo
wakasema: “Mtu huyu anawa-
fukuza roho waovu kwa ngu-
vu za Beelzebuli,* mtawala
wa roho waovu.”[a] **25** Akijua
fikira zao, akawaambia: “Kila
ufalme uliogawanyika dhidi
yake wenyewe utaangamia,
na kila jiji au nyumba iliyo-
gawanyika dhidi yake yenye-
we haitasimama. **26** Vivyo
hivyo, ikiwa Shetani anamfu-
kuza Shetani, amegawanyika
dhidi yake mwenyewe; basi,
ufalme wake utawezaje kusi-
mama? **27** Zaidi ya hayo, iki-
wa ninawafukuza roho wao-
vu kupitia Beelzebuli, wana
wenu wanawafukuza kupitia
nani? Hiyo ndiyo sababu wata-
kuwa waamuzi wenu. **28** La-
kini ikiwa ninawafukuza roho
waovu kupitia roho ya Mu-
ngu, kwa kweli Ufalme wa Mu-
ngu umewafikia ninyi gha-
fla.[b] **29** Au yeyote anaweza-
je kuivamia nyumba ya mtu
mwenye nguvu na kuchukua
mali zake isipokuwa kwanza
amfunge mtu huyo? Hapo ndi-
po anaweza kuipora nyumba
yake. **30** Yeyote asiye upa-
nde wangu ananipinga, na ye-
yote asiyekusanya pamoja
nami anatawanya.[c]

**31** “Kwa hiyo mimi ni-
nawaambia, watu watasame-
hewa kila aina ya dhambi na
makufuru, lakini yeyote ana-
yekufuru roho takatifu hata-
samehewa.[d] **32** Kwa mfano,
yeyote anayesema neno baya
dhidi ya Mwana wa binada-
mu, atasamehewa;[a] lakini ye-
yote anayesema vibaya dhidi
ya roho takatifu, hatasamehe-
wa, hapana, si katika mfumo
huu wa mambo* wala ule uta-
kaokuja.[b]

**33** “Ufanyeni mti kuwa
mzuri na matunda yake yawe
mazuri, au muufanye mti
uoze na matunda yake yao-
ze, kwa maana mti hujulikana
kwa matunda yake.[c] **34** Uzao
wa nyoka,*[d] mnawezaje kuse-
ma mambo mema, wakati ni-
nyi ni waovu? Kwa maana ki-
nywa husema mambo yaliyo-
jaa moyoni.[e] **35** Mtu mwema
hutoa mambo mema katika
hazina yake njema, lakini mtu
mwovu hutoa mambo maba-
ya katika hazina yake mbo-
vu.[f] **36** Ninawaambia kwa-
mba katika Siku ya Hukumu
watu watatoa hesabu[g] kuhu-
su kila neno lisilofaa wanalo-
sema; **37** kwa maneno yako
utatangazwa kuwa mwadilifu,
na kwa maneno yako utahuku-
miwa.”

**38** Ndipo baadhi ya waandi-
shi na Mafarisayo wakamjibu
kwa kumwambia: “Mwalimu,
tunataka kuona ishara kutoka
kwako.”[h] **39** Akawajibu: “Ki-
zazi kiovu na chenye uzinzi*
kinaendelea kutafuta ishara,
lakini hakitapewa ishara yo-
yote isipokuwa ishara ya na-
bii Yona.[i] **40** Kwa maana
kama vile Yona alivyokuwa ka-
tika tumbo la samaki mku-
bwa kwa siku tatu mchana na
usiku,[j] ndivyo Mwana wa bi-
nadamu atakavyokuwa kati-
ka moyo wa ardhi siku tatu

**12:24** *Jina lingine la Shetani.

**12:32** *Angalia Kamusi, uku. 2012, “Mfumo wa mambo.” **12:34** *Au “nyoka-vipiri.” **12:39** *Au “kisicho na uaminifu.”

**SURA YA 12**
*a* Mk 3:22-27, Lu 11:15-23
*b* Lu 11:20
*c* Mk 9:40, Lu 9:50, Lu 11:23
*d* Mk 3:28, 29, Mdo 7:51, Ebr 6:4, 6

**Safu ya 2**
*a* 1Ti 1:13
*b* Lu 12:10, Ebr 10:26
*c* Mt 7:17, Lu 6:43
*d* Mt 3:7, Mt 23:33
*e* Mt 15:11
*f* Lu 6:45, Yak 3:6
*g* Mhu 12:14, Ro 14:12
*h* Mt 16:1
*i* Mt 16:4, Lu 11:29-32
*j* Yon 1:17

mchana na usiku.[a] **41** Watu
wa Ninawi watasimama katika
hukumu pamoja na kizazi hiki
nao watakihukumu, kwa sa-
babu walitubu Yona alipowa-
hubiria.[b] Lakini tazama! hapa
pana mtu mkuu kuliko Yona.[c]
**42** Malkia wa kusini atasima-
mishwa katika hukumu pamo-
ja na kizazi hiki naye atakihu-
kumu, kwa sababu alikuja ku-
toka miisho ya dunia ili asikie
hekima ya Sulemani.[d] Lakini
tazama! hapa pana mtu mkuu
kuliko Sulemani.[e]

**43** “Roho mwovu anapo-
mtoka mtu, yeye hupitia mae-
neo yasiyo na maji akitafuta
mahali pa kupumzika, lakini
hapati.[f] **44** Kisha anasema,
‘Nitarudi kwenye nyumba ya-
ngu niliyoihama’; naye anapo-
fika, anakuta haijakaliwa laki-
ni imefagiwa ikawa safi na ku-
pambwa. **45** Naye huenda na
kuwaleta roho wengine saba
walio waovu kuliko yeye, na
baada ya kuingia ndani, wao
hukaa humo; na hali ya mwi-
sho ya mtu huyo huwa mbaya
zaidi kuliko ya kwanza.[g] Hivyo
ndivyo itakavyokuwa pia kwa
kizazi hiki kiovu.”

**46** Alipokuwa bado akizu-
ngumza na umati, mama yake
na ndugu zake[h] walikuwa wa-
mesimama nje, wakitaka kuo-
ngea naye.[i] **47** Basi mtu fu-
lani akamwambia: “Tazama!
Mama yako na ndugu zako wa-
mesimama nje, wanataka kuo-
ngea nawe.” **48** Yesu aka-
mjibu mtu huyo: “Mama ya-
ngu ni nani, na ndugu zangu
ni nani?” **49** Akinyoosha
mkono wake kuelekea wanafu-
nzi wake, akasema: “Tazama!
Mama yangu na ndugu zangu![j]
**50** Kwa maana yeyote anaye-
fanya mapenzi ya Baba yangu
aliye mbinguni, huyo ndiye
ndugu yangu, dada yangu, na
mama yangu.”[a]

**13** Siku hiyo Yesu akatoka
ndani ya nyumba na ku-
keti kando ya bahari. **2** Na
umati mkubwa sana ukakusa-
nyika karibu naye hivi kwa-
mba akapanda ndani ya ma-
shua na kuketi, na umati wote
ulikuwa umesimama ufuoni.[b]
**3** Ndipo akawaambia mambo
mengi kwa kutumia mifano,[c]
akisema: “Tazama! Mpanda-
ji alienda kupanda mbegu.[d]
**4** Alipokuwa akipanda, mbe-
gu fulani zikaanguka kando
ya barabara, ndege wakaja na
kuzila.[e] **5** Nyingine zikaa-
nguka kwenye miamba, ma-
hali pasipo na udongo mwi-
ngi, na mara moja zikachipu-
ka kwa sababu udongo hauku-
wa na kina.[f] **6** Lakini jua
lilipochomoza, ziliungua na
kunyauka kwa sababu haziku-
wa na mizizi. **7** Nyingine zi-
kaanguka kwenye miiba, nayo
miiba ikakua na kuzisonga.[g]
**8** Mbegu nyingine zikaangu-
ka kwenye udongo mzuri nazo
zikaanza kuzaa matunda, nyi-
ngine mara 100 zaidi, nyingine
60, na nyingine 30.[h] **9** Aliye
na masikio na asikilize.”[i]

**10** Basi wanafunzi wakaja
na kumuuliza: “Kwa nini una-
zungumza nao kwa kutumia
mifano?”[j] **11** Akawajibu: “Ni-
nyi mmepewa uwezo wa kuzie-
lewa siri takatifu[k] za Ufalme
wa mbinguni, lakini wao ha-
wajapewa. **12** Kwa maana ye-
yote aliye na kitu ataongeze-
wa, naye atazidishiwa; lakini
yeyote asiye na kitu, hata kile
alicho nacho kitachukuliwa.[l]
**13** Ndiyo maana ninazungu-
mza nao kwa kutumia mifa-
no, kwa sababu, wanatazama

SURA YA 12
a Mt 16:21, Mt 17:23, Mt 27:63, Lu 24:46
b Yon 3:5
c Lu 11:30
d 1Fa 10:1, 2Nya 9:1
e Mt 12:6, Lu 11:31
f Lu 11:24-26
g Ebr 6:4, 6, 2Pe 2:20
h Mt 13:55, Yoh 2:12, Mdo 1:14, 1Ko 9:5, Gal 1:19
i Mk 3:31-35
j Yoh 20:17, Ebr 2:11

Safu ya 2
a Mk 3:35, Lu 8:21

SURA YA 13
b Mk 4:1
c Mt 13:34
d Mk 4:3-9, Lu 8:4-8
e Mt 13:19
f Mt 13:20, 21
g Mt 13:22, Mk 4:18, 19, Lu 8:14
h Mt 13:23, Mk 4:8, Lu 8:8
i Mt 11:15
j Mk 4:10, 11, Lu 8:9, 10
k 1Ko 2:9, 10, Efe 1:9-12, Kol 1:26, 27
l Mt 25:29, Mk 4:25, Lu 8:18

lakini hawaoni, wanasikiliza
lakini hawasikii, wala hawae-
lewi.[a] **14** Na unabii wa Isaya
unatimia kwao unaosema:
‘Kwa kweli mtasikia lakini
hamtaelewa, nanyi kwa kwe-
li mtatazama lakini hamtao-
na.[b] **15** Kwa maana mioyo ya
watu hawa imekuwa migumu,
nao wamesikia kwa masikio
yao bila kuitikia, nao wamefu-
nga macho yao, ili wasione ka-
mwe kwa macho yao na kusi-
kia kwa masikio yao na kuele-
wa kwa mioyo yao, kisha wa-
geuke nami niwaponye.’[c]

**16** “Hata hivyo, macho
yenu ni yenye furaha kwa sa-
babu yanaona na masikio
yenu kwa sababu yanasikia.[d]
**17** Kwa kweli ninawaambia,
manabii wengi na watu waadi-
lifu walitamani kuona mambo
mnayoona lakini hawakuyao-
na,[e] na kusikia mambo mna-
yosikia lakini hawakuyasikia.

**18** “Basi, sikilizeni maana
ya mfano wa yule mtu aliye-
panda mbegu.[f] **19** Mtu yeyo-
te anaposikia neno la Ufalme
lakini halielewi, yule mwovu[g]
huja na kunyakua kilichopa-
ndwa moyoni mwake; hiyo ndi-
yo mbegu iliyopandwa kando
ya barabara.[h] **20** Na mbegu
iliyopandwa kwenye miamba,
ni yule anayelisikia neno na
kulipokea mara moja kwa sha-
ngwe.[i] **21** Lakini hana mizi-
zi ndani yake bali anaende-
lea kwa wakati fulani, hata hi-
vyo dhiki au mateso yakito-
kea kwa sababu ya lile
neno mara moja anakwazika.
**22** Na mbegu iliyopandwa
kwenye miiba, ni yule anayeli-
sikia neno, lakini mahangaiko
ya mfumo huu wa mambo*[j] na
nguvu za udanganyifu za uta-
jiri hulisonga neno, nalo ha-
lizai matunda.[a] **23** Na mbegu
iliyopandwa kwenye udongo
mzuri ni wale wanaosikia neno
na kulielewa, ambao kwa kwe-
li huzaa matunda, mmoja hu-
zaa mara 100 zaidi, mwingine
60, na mwingine 30.”[b]

**24** Akawatolea mfano mwi-
ngine, akisema: “Ufalme wa
mbinguni ni kama mtu ali-
yepanda mbegu nzuri kati-
ka shamba lake. **25** Watu
walipokuwa wamelala usi-
ngizi, adui yake akaja na ku-
panda magugu kati ya ngano
kisha akaondoka. **26** Nga-
no ilipoota na kuzaa matu-
nda, magugu pia yalioneka-
na. **27** Kwa hiyo watumwa
wa bwana wa nyumba waka-
ja na kumwambia, ‘Bwana, je,
hukupanda mbegu nzuri kati-
ka shamba lako? Basi magu-
gu yametoka wapi?’ **28** Aka-
waambia, ‘Adui, mtu fulani,
ndiye aliyefanya hivyo.’[c] Wa-
tumwa wakamuuliza, ‘Basi,
je, unataka twende tukaya-
ng’oe?’ **29** Akasema, ‘Hapa-
na, ili mnapong’oa magu-
gu, msije mkang’oa ngano pia.
**30** Acheni vikue pamoja mpa-
ka wakati wa mavuno, na ka-
tika majira ya mavuno nita-
waambia wavunaji: Kusanyeni
magugu kwanza na kuyafunga
matita-matita ili yateketezwe
motoni; kisha mkusanye nga-
no ghalani mwangu.’”[d]

**31** Akawatolea mfano mwi-
ngine akisema: “Ufalme wa
mbinguni ni kama mbegu ya
haradali ambayo mtu aliichu-
kua na kuipanda katika
shamba lake.[e] **32** Kwa kwe-
li, mbegu hiyo ni ndogo kuli-
ko mbegu zote, lakini inapo-
kua huwa kubwa kuliko mi-

**SURA YA 13**
*a* Isa 6:10; Mk 4:12
*b* Yoh 12:40; Ro 11:8; 2Ko 3:14
*c* Isa 6:9, 10; Mk 4:12; Mdo 28:26, 27
*d* Lu 10:23, 24
*e* Yoh 8:56; Efe 3:5; 1Pe 1:10
*f* Mk 4:14; Lu 8:11
*g* 1Pe 5:8
*h* Mk 4:15; Lu 8:12
*i* Mk 4:16, 17; Lu 8:13
*j* Lu 12:22

**Safu ya 2**
*a* Mt 6:21; Mk 4:18, 19; Mk 10:23; Lu 8:14; 1Ti 6:9; 2Ti 4:10
*b* Mk 4:20; Lu 8:15
*c* Mt 13:38, 39
*d* Ufu 14:15
*e* Mk 4:30-32; Lu 13:18, 19

**13:22** *Angalia Kamusi, uku. 2012, “Mfumo wa mambo.”

mea yote ya mboga na huwa
mti, hivi kwamba ndege wa
angani huja na kupata makao
katika matawi yake.”
**33** Akawaambia mfano mwi-
ngine: “Ufalme wa mbinguni ni
kama chachu* ambayo mwa-
namke aliichukua na kucha-
nganya na vipimo vikubwa vi-
tatu vya unga, mpaka unga
wote ukachacha.”#[a]
**34** Yesu alizungumza mambo
hayo yote na umati kwa kutu-
mia mifano. Kwa kweli, haku-
wa akizungumza nao bila mfa-
no,[b] **35** ili kutimiza maneno
haya yaliyosemwa kupitia na-
bii: “Nitafungua kinywa cha-
ngu kwa mifano; nitatanga-
za mambo yaliyofichwa tangu
kuwekwa msingi.”*[c]
**36** Baada ya kuuaga uma-
ti, akaingia ndani ya nyu-
mba. Wanafunzi wake waka-
ja na kumwambia: “Tufafanu-
lie ule mfano wa magugu ka-
tika shamba.” **37** Akawajibu:
“Mpandaji aliyepanda mbe-
gu nzuri ni Mwana wa bina-
damu; **38** lile shamba ni uli-
mwengu.[d] Nazo mbegu nzuri
ni wana wa Ufalme, lakini ma-
gugu ni wana wa yule mwovu,[e]
**39** na adui aliyepanda magu-
gu ni Ibilisi. Mavuno ni umali-
zio wa mfumo wa mambo,* na
wavunaji ni malaika. **40** Kwa
hiyo, kama vile magugu huku-
sanywa na kuteketezwa kwa
moto, ndivyo itakavyokuwa
katika umalizio wa mfumo wa
mambo.*[f] **41** Mwana wa bi-
nadamu atawatuma malaika
zake, nao watakusanya kutoka
katika Ufalme wake vitu vyo-
te vinavyosababisha kukwazi-
ka na watu wenye mazoea ya
kuasi sheria, **42** nao watawa-
tupa ndani ya tanuru la moto.[a]
Humo ndimo watalia na kusa-
ga meno yao. **43** Wakati huo
waadilifu watang’aa kwa ua-
ngavu kama jua[b] katika Ufal-
me wa Baba yao. Aliye na ma-
sikio na asikilize.
**44** “Ufalme wa mbinguni ni
kama hazina iliyofichwa ka-
tika shamba, ambayo mtu fu-
lani aliipata na kuificha; na
kwa sababu ya shangwe aliyo
nayo, anaenda na kuuza kila
kitu alicho nacho na kununua
shamba hilo.[c]
**45** “Tena Ufalme wa mbi-
nguni ni kama mfanyabia-
shara anayesafiri akitafuta
lulu nzuri. **46** Alipopata lulu
moja yenye thamani kubwa,
alienda na mara moja akauza
vitu vyote alivyokuwa navyo
na kuinunua.[d]
**47** “Tena Ufalme wa mbi-
nguni ni kama wavu wa kuko-
kotwa ulioshushwa baharini,
ukavua samaki wa kila aina.
**48** Ulipojaa waliuvuta hadi
ufuoni, nao wakaketi na ku-
waweka samaki wazuri[e] ndani
ya vyombo, lakini wakawatu-
pa wale wasiofaa.[f] **49** Hi-
vyo ndivyo itakavyokuwa ka-
tika umalizio wa mfumo wa
mambo.* Malaika wataenda
kuwatenganisha waovu kuto-
ka kwa waadilifu. **50** Nao
watawatupa waovu ndani ya
tanuru la moto. Humo ndimo
watalia na kusaga meno yao.
**51** “Je, mmeelewa mambo
hayo yote?” Wakamjibu: “Ndi-
yo.” **52** Ndipo akawaambia:
“Ikiwa ni hivyo, kila mwali-
mu wa watu wote, anapofu-
ndishwa kuhusu Ufalme wa
mbinguni ni kama bwana wa
nyumba, ambaye hutoa katika

**SURA YA 13**
*a* Lu 13:21
*b* Mk 4:33, 34
*c* Zb 78:2
*d* Mt 24:14; Ro 10:18; Kol 1:6
*e* Yoh 8:44
*f* Mt 13:30

**Safu ya 2**
*a* Mt 13:30
*b* Amu 5:31
*c* Flp 3:7
*d* Flp 3:8
*e* Law 11:9
*f* Law 11:12

---
**13:33** *Au “hamira.” #Au “ukaumuka.” **13:35** *Au labda, “kuumbwa kwa ulimwengu.” **13:39, 40, 49** *Angalia Kamusi, uku. 2012.

hazina yake vitu vipya na pia
vya zamani.”

**53** Yesu alipomaliza kutoa
mifano hiyo akaondoka hapo.
**54** Baada ya kuingia katika
eneo lake la nyumbani,[a] akaa-
nza kuwafundisha katika si-
nagogi lao, hivi kwamba wa-
kashangaa na kuuliza: “Mtu
huyu alipata wapi hekima hii
na matendo haya yenye ngu-
vu?[b] **55** Je, huyu si mwana
wa yule seremala?[c] Je, mama
yake haitwi Maria, na ndugu
zake Yakobo, Yosefu, Simoni,
na Yuda?[d] **56** Na dada zake,
je, wote hawako pamoja nasi?
Basi, alipata wapi mambo
haya yote?”[e] **57** Kwa hiyo,
wakaanza kukwazika kwa sa-
babu yake.[f] Lakini Yesu aka-
waambia: “Nabii anaheshimi-
wa kila mahali isipokuwa ka-
tika eneo lake la nyumbani
na katika nyumba yake mwe-
nyewe.”[g] **58** Naye hakufanya
matendo mengi yenye nguvu
huko kwa sababu hawakuwa
na imani.

**14** Wakati huo Herode,
mtawala wa wilaya,*
akasikia habari kumhusu
Yesu.[h] **2** Akawaambia watu-
mishi wake: “Huyu ni Yoha-
na Mbatizaji. Alifufuliwa ku-
toka kwa wafu na ndiyo saba-
bu anafanya matendo yenye
nguvu.”[i] **3** Herode* alikuwa
amemkamata Yohana akamfu-
nga na kumtia gerezani kwa
sababu ya Herodia, mke wa Fi-
lipo ndugu yake.[j] **4** Kwa
maana Yohana alikuwa aki-
mwambia: “Si halali kwako
kuwa na mwanamke huyo.”[k]
**5** Hata hivyo, ingawa Hero-
de alitaka kumuua, aliuogo-
pa umati, kwa sababu wali-
mwona kuwa nabii.[a] **6** Laki-
ni wakati wa sherehe ya siku-
kuu ya kuzaliwa kwa Herode,[b]
binti ya Herodia alicheza da-
nsi na kumfurahisha sana He-
rode[c] **7** hivi kwamba akaahi-
di kwa kiapo kumpa chochote
ambacho angeomba. **8** Ndi-
po yule binti, akichochewa na
mama yake, akasema: “Nipe
kwenye sinia kichwa cha Yo-
hana Mbatizaji.”[d] **9** Mfalme
akahuzunika, lakini kwa sa-
babu ya viapo alivyotoa mbe-
le ya wageni* wake, akaamu-
ru apewe kichwa hicho.
**10** Basi akawatuma watu ge-
rezani, nao wakamkata Yoha-
na kichwa. **11** Kichwa chake
kikaletwa kwenye sinia aka-
pewa yule msichana, naye
akampelekea mama yake.
**12** Baadaye wanafunzi wake
wakaja wakaondoa maiti hiyo
na kuizika, kisha wakaenda
kumjulisha Yesu. **13** Yesu
aliposikia hilo, akaondoka
hapo kwa mashua, akaenda
mahali pasipo na watu ili awe
peke yake. Lakini umati ulipo-
pata habari, ukamfuata kwa
miguu kutoka katika majiji.[e]

**14** Alipofika ufuoni, akaona
umati mkubwa, akawasikiti-
kia[f] na kuwaponya wagonjwa
wao.[g] **15** Lakini ilipofika jio-
ni, wanafunzi wake wakaja na
kumwambia: “Mahali hapa ha-
pana watu na muda umeso-
nga sana; uambie umati uo-
ndoke, waende vijijini waka-
jinunulie chakula.”[h] **16** Hata
hivyo, Yesu akawaambia: “Si
lazima waondoke; ninyi wa-
peni chakula.” **17** Wakamwa-
mbia: “Hatuna kitu hapa isipo-
kuwa mikate mitano na sama-

**SURA YA 13**
*a* Mt 2:23
*b* Mk 6:1-6
*c* Lu 4:22; Yoh 6:42
*d* Mt 12:46; Yoh 2:12; Mdo 1:14; 1Ko 9:5; Gal 1:19
*e* Yoh 7:15
*f* 1Pe 2:7, 8
*g* Mk 6:4; Lu 4:24; Yoh 4:44

**SURA YA 14**
*h* Mk 6:14; Lu 9:7-9; Mdo 4:27
*i* Mt 16:13, 14; Mk 6:16
*j* Mk 6:17, 18; Lu 3:19, 20
*k* Law 18:16; Law 20:21

**Safu ya 2**
*a* Mk 6:20; Lu 1:67, 76
*b* Mwa 40:20-22
*c* Mk 6:21-29
*d* Mk 6:25
*e* Mk 6:31-33; Lu 9:10
*f* Mt 9:36; Mt 15:32; Mk 1:41; Mk 6:34; Lu 7:13; Ebr 2:17; Ebr 5:2
*g* Lu 9:11
*h* Mk 6:35-44; Lu 9:12-17; Yoh 6:5-13

**14:1** * Tnn., “tetraki.” **14:3** * Yaani, Herode Antipa. Angalia Kamusi, uku. 2012.

**14:9** * Au “wale waliokuwa wameketi mezani.”

ki wawili tu.” **18** Akasema:
“Nileteeni hapa.” **19** Akaua-
giza umati uketi kwenye nya-
si. Kisha akachukua ile mikate
mitano na wale samaki wawi-
li, akatazama mbinguni, aka-
toa baraka[a] na baada ya kui-
mega mikate, akawapa wana-
funzi, nao wanafunzi wakau-
gawia umati. **20** Basi wote
wakala wakashiba, nao waka-
kusanya vipande vilivyobaki,
wakajaza vikapu 12.[b] **21** Sasa
wale waliokula walikuwa wa-
naume karibu 5,000, na pia wa-
nawake na watoto wadogo.[c]
**22** Kisha, bila kukawia, aka-
waagiza wanafunzi wake wa-
pande mashua na kumtangu-
lia kwenda ng’ambo ya bahari,
huku yeye akiuaga umati.[d]

**23** Baada ya kuuaga umati,
akapanda mlimani akiwa peke
yake ili kusali.[e] Ilipofika jio-
ni, alikuwa peke yake huko.
**24** Kufikia sasa mashua ili-
kuwa mamia ya mita* kuto-
ka kwenye nchi kavu, ikitaa-
bishwa na mawimbi kwa sa-
babu upepo ulikuwa ukivu-
ma kinyume chao. **25** Lakini
katika kesha la nne la usiku*
akawajia, akitembea juu ya
bahari. **26** Wanafunzi wali-
pomwona akitembea juu ya
bahari, wakahangaika na ku-
sema: “Ni mzuka!” Wakapa-
za sauti kwa hofu. **27** Laki-
ni mara moja Yesu akawaa-
mbia: “Jipeni moyo! Ni mimi;
msiogope.”[f] **28** Petro aka-
mjibu: “Bwana, ikiwa ni wewe,
niamuru nije kwako nikite-
mbea juu ya maji.” **29** Aka-
mwambia: “Njoo!” Ndipo Pe-
tro akatoka kwenye ma-
shua, akatembea juu ya maji
kumwelekea Yesu. **30** Laki-
ni alipoitazama ile dhoruba
ya upepo akaogopa. Alipoa-
nza kuzama, akapaza sauti:
“Bwana, niokoe!” **31** Mara
moja Yesu akaunyoosha mko-
no wake, akamshika na ku-
mwambia: “Wewe mwenye
imani ndogo, kwa nini ume-
kuwa na shaka?”[a] **32** Wali-
popanda kwenye mashua, ile
dhoruba ikatulia. **33** Ndipo
wale waliokuwa ndani ya ma-
shua wakamsujudia* wakise-
ma: “Kwa kweli wewe ni Mwa-
na wa Mungu.” **34** Basi wa-
kavuka na kufika kwenye nchi
kavu huko Genesareti.[b]

**35** Watu wa huko walipo-
mtambua, wakaeneza haba-
ri katika maeneo yote yali-
yokuwa karibu, basi watu
wakamletea wagonjwa wote.
**36** Nao wakamsihi awaruhu-
su waguse tu upindo wa vazi
lake la nje,[c] na wote waliougu-
sa wakaponywa kabisa.

**15** Ndipo Mafarisayo na
waandishi kutoka Yeru-
salemu wakamjia Yesu[d] waki-
sema: **2** “Kwa nini wanafunzi
wako huvunja mapokeo ya ma-
babu zetu? Kwa mfano, hawa-
nawi* mikono kabla ya kula.”[e]

**3** Akawajibu: “Kwa nini ni-
nyi pia huvunja amri ya Mu-
ngu kwa sababu ya mapokeo
yenu?[f] **4** Kwa mfano, Mu-
ngu alisema, ‘Mheshimu baba
yako na mama yako,’[g] na, ‘Ye-
yote anayemtukana* baba
yake au mama yake anapa-
swa kuuawa.’[h] **5** Lakini ni-
nyi mnasema, ‘Yeyote anaye-
mwambia baba yake au mama

**14:24** *Tnn., “stadia nyingi.” Stadiamu moja ilikuwa sawa na mita 185 (futi 606.95). **14:25** *Yaani, karibu saa 9 usiku hadi saa 12 asubuhi.

**14:33** *Au “wakamwinamia.” **15:2** *Yaani, hawajisafishi kisherehe. **15:4** *Au “anayesema mambo mabaya kumhusu.”

SURA YA 14
a Mt 15:36, Mk 6:41, Lu 9:16
b 2Fa 4:42-44, Mk 6:42, 43, Mk 8:8, Lu 9:17, Yoh 6:12, 13
c Mk 6:44, Lu 9:14, Yoh 6:10
d Mk 6:45-52, Yoh 6:16-21
e Mk 6:46, Lu 6:12, Lu 9:18
f Mk 6:50, Yoh 6:20

Safu ya 2
a Mt 6:30, Mt 8:26, Mt 28:16, 17, Yak 1:6
b Mk 6:53-56
c Mt 9:20, 21, Mk 3:10, Lu 6:19

SURA YA 15
d Mk 7:1, 2
e Lu 11:38, Yoh 2:6
f Mt 15:9, Mk 7:8-13, Kol 2:8
g Kut 20:12, Kum 5:16, Efe 6:2
h Kut 21:17, Law 20:9

yake: “Chochote nilicho na-
cho ambacho kingekusaidia ni
zawadi iliyowekwa wakfu
kwa Mungu,”[a] **6** anakosa ka-
bisa kumheshimu baba yake.’
Kwa hiyo, mmelibatilisha
neno la Mungu kwa sababu ya
mapokeo yenu.[b] **7** Ninyi wa-
nafiki, kwa kufaa Isaya ali-
tabiri kuwahusu aliposema:[c]
**8** ‘Watu hawa huniheshimu
kwa midomo yao, lakini mioyo
yao iko mbali nami. **9** Wao
huniabudu bure, kwa maana
wanafundisha amri za wana-
damu kuwa mafundisho.’”[d]
**10** Ndipo akauita umati uka-
ribie na kuwaambia: “Sikilize-
ni na kuelewa maneno haya:[e]
**11** Mtu hachafuliwi na kile ki-
nachoingia kinywani mwake,
bali huchafuliwa na kile kina-
chotoka kinywani mwake.”[f]

**12** Ndipo wanafunzi wakaja
na kumwambia: “Unajua kwa-
mba Mafarisayo walikwazi-
ka waliposikia mambo uliyo-
sema?”[g] **13** Akawajibu: “Kila
mmea ambao Baba yangu
wa mbinguni hakuupanda uta-
ng’olewa. **14** Waacheni. Wao
ni viongozi vipofu. Basi, kipo-
fu akimwongoza kipofu, wote
wawili watatumbukia ndani
ya shimo.”[h] **15** Petro aka-
mwambia: “Tufafanulie mfa-
no huo.” **16** Ndipo akasema:
“Je, ninyi pia bado hamwele-
wi?[i] **17** Je, hamjui kwamba
chochote kinachoingia ki-
nywani hupita tumboni ki-
sha hutoka na kuingia chooni?
**18** Hata hivyo, mambo yana-
yotoka kinywani hutoka mo-
yoni, nayo ndiyo yanayomcha-
fua mtu.[j] **19** Kwa mfano, mo-
yoni hutoka mawazo maba-
ya,[k] mauaji, uzinzi, uasherati,*
wizi, ushahidi wa uwongo, na
makufuru. **20** Hayo ndiyo
mambo yanayomchafua mtu;
lakini kula bila kunawa* miko-
no hakumchafui mtu.”

**21** Yesu akatoka hapo na
kwenda katika eneo la Tiro na
Sidoni.[a] **22** Na tazama! mwa-
namke fulani Mfoinike kuto-
ka eneo hilo akamjia, akapa-
za sauti: “Nihurumie,* Bwa-
na, Mwana wa Daudi. Binti
yangu anasumbuliwa kikati-
li na roho mwovu.”[b] **23** La-
kini Yesu hakumjibu mwana-
mke huyo. Kwa hiyo wanafu-
nzi wake wakaja na kumwa-
mbia: “Mwambie aende, kwa
sababu anaendelea kutufua-
ta akipaza sauti.” **24** Yesu
akajibu: “Sikutumwa kwa ye-
yote isipokuwa kwa kondoo
waliopotea wa nyumba ya
Israeli.”[c] **25** Lakini mwana-
mke huyo akaja na kumsu-
judia* akisema: “Bwana, ni-
saidie!” **26** Yesu akamjibu:
“Haifai kuuchukua mkate wa
watoto na kuwatupia mbwa
wadogo.” **27** Mwanamke
huyo akasema: “Ndiyo Bwana,
lakini hata hao mbwa wadogo
hula makombo yanayoanguka
kutoka kwenye meza ya ma-
bwana wao.”[d] **28** Ndipo Yesu
akamwambia: “Ewe mwana-
mke, imani yako ni kubwa; na
itendeke kama unavyotaka.”
Na kuanzia saa hiyo binti yake
akapona.

**29** Yesu akaondoka hapo na
kwenda karibu na Bahari ya
Galilaya,[e] kisha akapanda mli-
mani, akaketi huko. **30** Ndi-
po umati mkubwa ukamjia, na
kuwaleta watu waliokuwa vi-
wete, vilema, vipofu, mabubu,

---

**15:19** *Wingi wa neno la Kigiriki *por-nei′a.* Angalia Kamusi, uku. 2012.

**15:20** *Yaani, bila kujisafisha kisherehe. **15:22** *Au “Nionyeshe rehema.” **15:25** *Au “kumwinamia.”

---

**SURA YA 15**
a Mk 7:11, 12
b Mk 7:13
c Mk 7:6
d Isa 29:13; Mk 7:7
e Mk 7:14
f Mk 7:15; Efe 4:29; Yak 3:6
g Mk 7:17
h Mt 23:15, 16; Lu 6:39
i Mk 7:18-23
j Mk 7:20
k Mwa 8:21; Yer 17:9

**Safu ya 2**
a Mk 7:24
b Mk 7:25-30
c Isa 53:6; Mt 10:5, 6; Mdo 3:26; Mdo 13:46; Ro 15:8
d Mk 7:28
e Mk 7:31

na wengine wengi, nao waka-
waweka miguuni pake, naye
akawaponya.[a] **31** Basi uma-
ti ukashangaa ulipoona mabu-
bu wakiongea, vilema wakipo-
nywa, viwete wakitembea, na
vipofu wakiona, nao wakamsi-
fu Mungu wa Israeli.[b]

**32** Lakini Yesu akawaita
wanafunzi wake na kuwaa-
mbia: “Ninausikitikia uma-
ti,[c] kwa sababu tayari wa-
mekaa pamoja nami siku tatu
nao hawajala chochote. Si-
taki kuwaacha waende waki-
wa na njaa,* wasije wakazi-
mia njiani.”[d] **33** Hata hi-
vyo, wanafunzi wakamwa-
mbia: “Tutapata wapi mikate
ya kutosha kuushibisha umati
huu mkubwa mahali hapa pa-
sipo na watu?”[e] **34** Ndipo
Yesu akawauliza: “Mna mika-
te mingapi?” Wakajibu: “Saba,
na samaki wachache wado-
go.” **35** Kwa hiyo, baada ya
kuuagiza umati uketi chini,
**36** akachukua ile mikate saba
na wale samaki, na baada ya
kutoa shukrani, akamega na
kuanza kuwagawia wanafu-
nzi, nao wanafunzi wakauga-
wia umati.[f] **37** Na wote wa-
kala wakashiba, kisha waka-
kusanya vipande vilivyobaki,
wakajaza vikapu saba viku-
bwa.[g] **38** Sasa wale walioku-
la walikuwa wanaume 4,000,
na pia wanawake na watoto
wadogo. **39** Mwishowe, baa-
da ya kuuaga umati, akaingia
kwenye mashua na kwenda
katika eneo la Magadani.[h]

**16** Mafarisayo na Masa-
dukayo wakamjia Yesu,
na ili kumjaribu wakamwo-
mba awaonyeshe ishara kuto-
ka mbinguni.[i] **2** Akawajibu:
“Inapofika jioni ninyi husema,
‘Hali ya hewa itakuwa nzuri
kwa maana anga ni jekundu,’
**3** na asubuhi mnasema: ‘Leo
kutakuwa na baridi kali na
mvua, kwa maana anga ni je-
kundu na lina mawingu mazi-
to.’ Mnajua jinsi ya kufafanua
hali ya anga, lakini hamwe-
zi kufafanua ishara za nya-
kati. **4** Kizazi kiovu na che-
nye uzinzi* kinaendelea kuta-
futa ishara, lakini hakitape-
wa ishara yoyote[a] isipokuwa
ishara ya Yona.”[b] Ndipo aka-
waacha, akaenda zake.

**5** Sasa wanafunzi wakavu-
ka kwenda ng’ambo ya baha-
ri lakini wakasahau kuchu-
kua mikate.[c] **6** Yesu akawaa-
mbia: “Muwe macho na mjiha-
dhari na chachu ya Mafarisayo
na Masadukayo.”[d] **7** Basi wa-
kaanza kujadiliana, wakisema:
“Hatukubeba mikate yoyote.”
**8** Akijua hilo, Yesu akawauli-
za: “Ninyi wenye imani ndo-
go, kwa nini mnajadiliana kati
yenu kuhusu kutokuwa na mi-
kate? **9** Je, bado hamwelewi,
au je, hamkumbuki ile mika-
te mitano kuhusiana na wale
watu 5,000, na ni vikapu vinga-
pi mlivyokusanya?[e] **10** Au ile
mikate saba kuhusiana na
wale watu 4,000 na ni vikapu
vingapi vikubwa mlivyokusa-
nya?[f] **11** Kwa nini hamwelewi
kwamba sikuongea nanyi ku-
husu mikate? Bali jihadharini
na chachu* ya Mafarisayo na
Masadukayo.”[g] **12** Ndipo wa-
kaelewa kwamba hakuwa aki-
zungumza kuhusu chachu ya
mikate, bali kujihadhari na
mafundisho ya Mafarisayo na
Masadukayo.

**SURA YA 15**
*a* Isa 35:5, Mt 19:2, Mk 3:10
*b* Mt 9:33
*c* Mt 14:14, Mk 6:34
*d* Mk 8:1-9
*e* 2Fa 4:42-44
*f* Mt 14:19
*g* Mk 8:8, 9
*h* Mk 8:10

**SURA YA 16**
*i* Mt 12:38, Mk 8:11, Lu 11:16

**Safu ya 2**
*a* Mk 8:12
*b* Yon 1:17, Mt 12:39, Lu 11:29
*c* Mk 8:13-21
*d* Mk 8:15, Lu 12:1
*e* Mt 14:17
*f* Mt 15:34
*g* Lu 12:1

**15:32** * Au “wamefunga.”

**16:4** * Au “kisicho na uaminifu.” **16:11** * Au “hamira.”

**13** Alipofika katika eneo la
Kaisaria Filipi, Yesu akawau-
liza wanafunzi wake: “Watu
wanasema Mwana wa bina-
damu ni nani?”[a] **14** Wakaji-
bu: “Baadhi yao husema Yo-
hana Mbatizaji,[b] wengine Eli-
ya,[c] na bado wengine Yere-
mia au mmoja wa manabii.”
**15** Akawauliza: “Hata hi-
vyo, ninyi mnasema mimi ni
nani?” **16** Simoni Petro aka-
jibu: “Wewe ndiye Kristo,[d]
Mwana wa Mungu aliye hai.”[e]
**17** Yesu akamwambia: “Mwe-
nye furaha ni wewe, Simoni
mwana wa Yona, kwa saba-
bu mwili na damu havikuku-
funulia* hilo, bali Baba ya-
ngu aliye mbinguni ndiye ali-
yekufunulia.[f] **18** Pia, nina-
kuambia: Wewe ni Petro,[g] na
juu ya mwamba[h] huu nitaje-
nga kutaniko langu, na ma-
lango ya Kaburi* hayatalishi-
nda. **19** Nitakupa funguo za
Ufalme wa mbinguni, na lolo-
te utakalofunga duniani taya-
ri litakuwa limefungwa mbi-
nguni, na lolote utakalofu-
ngua duniani tayari litaku-
wa limefunguliwa mbinguni.”
**20** Ndipo akawaagiza wanafu-
nzi kwa kusisitiza wasimwa-
mbie yeyote kwamba yeye ndi-
ye Kristo.[i]

**21** Tangu wakati huo, Yesu
akaanza kuwafafanulia wana-
funzi wake kwamba ni lazi-
ma aende Yerusalemu na ku-
teswa sana na wazee, wakuu
wa makuhani, na waandishi,
kisha atauawa, na siku ya tatu
afufuliwe.[j] **22** Ndipo Petro
akampeleka kando na kuanza
kumkemea, akisema: “Bwana
jihurumie;* hutapatwa kamwe
na mambo hayo.”[a] **23** Laki-
ni Yesu akamgeuzia mgongo,
akamwambia Petro: “Nenda
nyuma yangu, Shetani! Wewe
ni kikwazo kwangu, kwa sa-
babu hufikirii mawazo ya Mu-
ngu, bali ya wanadamu.”[b]

**24** Kisha Yesu akawaambia
wanafunzi wake: “Mtu yeyote
akitaka kunifuata, lazima aji-
kane mwenyewe, aubebe mti
wake wa mateso* na aende-
lee kunifuata.[c] **25** Kwa maa-
na yeyote anayetaka kuuokoa
uhai wake* ataupoteza, laki-
ni yeyote anayeupoteza uhai
wake* kwa ajili yangu ataupa-
ta.[d] **26** Kwa kweli mtu atapa-
ta faida gani akiupata ulimwe-
ngu wote lakini apoteze uhai
wake?*[e] Au mtu atatoa nini ili
abadilishane na uhai wake?*[f]
**27** Kwa maana Mwana wa bi-
nadamu atakuja katika utuku-
fu wa Baba yake pamoja na
malaika zake, kisha atamlipa
kila mtu kulingana na mwe-
nendo wake.[g] **28** Kwa kweli
ninawaambia kwamba kuna
baadhi ya wale waliosimama
hapa ambao hawataonja kifo
kamwe kabla ya kumwona
Mwana wa binadamu akija ka-
tika Ufalme wake.”[h]

**17** Siku sita baadaye, Yesu
alienda pamoja na Pe-
tro, Yakobo na Yohana ndugu
yake kwenye mlima mrefu wa-
kiwa peke yao.[i] **2** Sura yake
ikageuka mbele yao; uso wake
ukang’aa kama jua, na mavazi
yake ya nje yakang’aa* kama
nuru.[j] **3** Tazama! wakaona
Musa na Eliya wakizungumza

SURA YA 16
*a* Mk 8:27-29; Lu 9:18-20
*b* Mt 14:1, 2
*c* Yoh 1:25, 26
*d* Mk 8:29; Lu 9:20; Yoh 1:40, 41; Yoh 4:25; Yoh 11:27
*e* Zb 2:7; Mt 14:33; Mdo 9:20, 22; Ebr 1:2; 1Yo 4:15
*f* Mt 11:27
*g* Yoh 1:42
*h* Ro 9:33; 1Ko 3:11; 1Ko 10:4; Efe 2:20; 1Pe 2:6-8
*i* Mk 8:29, 30; Lu 9:20, 21
*j* Zb 16:10; Isa 53:12; Mt 17:22, 23; Mt 20:18, 19; Mk 8:31; Lu 9:22; Lu 24:46; 1Ko 15:3, 4

Safu ya 2
*a* Mk 8:32
*b* Mk 8:33
*c* Mt 10:38; Mk 8:34; Lu 9:23; Lu 14:27
*d* Mk 8:35; Lu 9:24; Lu 17:33; Yoh 12:25; Ufu 12:11
*e* Mk 8:36; Lu 9:25
*f* Zb 49:8
*g* Zb 62:12; Met 24:12; Lu 9:26; Ro 2:6; 1Pe 1:17
*h* Mt 17:2; Mk 9:1; Lu 9:27

SURA YA 17
*i* Mk 9:2-8; Lu 9:28-36
*j* Ufu 1:13, 16

**16:17** *Au “kwa sababu mwanadamu hakukufunulia.” **16:18** *Au “Hadesi.” Angalia Kamusi, uku. 2012.

**16:22** *Au “jitendee kwa fadhili.” **16:24** *Angalia Kamusi, uku. 2012, “Mti wa mateso.” **16:25, 26** *Au “nafsi yake.” **17:2** *Au “yakawa meupe.”

na Yesu. **4** Ndipo Petro aka-
mwambia Yesu: “Bwana, ni vi-
zuri sisi tuwe hapa. Ukitaka,
nitasimamisha mahema ma-
tatu hapa, moja lako, moja
la Musa, na moja la Eliya.”
**5** Alipokuwa bado akizungu-
mza, tazama! wingu jangavu
likawafunika, na tazama! sau-
ti kutoka katika lile wingu ika-
sema: “Huyu ni Mwanangu,
mpendwa, ambaye nimemku-
bali.[a] Msikilizeni.”[b] **6** Wana-
funzi waliposikia hilo wakaa-
nguka kifudifudi, wakaogopa
sana. **7** Ndipo Yesu akawa-
karibia, akawagusa na kuwaa-
mbia: “Simameni. Msiogope.”
**8** Walipotazama juu, hawaku-
mwona mtu yeyote ila Yesu tu.
**9** Walipokuwa wakishuka ku-
toka mlimani, Yesu akawaa-
muru: “Msimwambie mtu ye-
yote maono hayo mpaka Mwa-
na wa binadamu atakapofufu-
liwa kutoka kwa wafu.”[c]

**10** Hata hivyo, wanafunzi
wakamuuliza: “Kwa nini basi
waandishi husema kwamba
lazima Eliya aje kwanza?”[d]
**11** Akawajibu: “Kwa kweli Eli-
ya anakuja naye atarudi-
sha mambo yote.[e] **12** Hata
hivyo, ninawaambia kwa-
mba tayari Eliya amekuja la-
kini hawakumtambua bali wa-
limtendea kama walivyotaka.[f]
Vivyo hivyo, Mwana wa bi-
nadamu atateseka mikononi
mwao.”[g] **13** Ndipo wanafu-
nzi wakatambua kwamba ali-
kuwa akiwaeleza kumhusu Yo-
hana Mbatizaji.

**14** Walipofika karibu na
umati,[h] mtu fulani akamkari-
bia Yesu, akapiga magoti, na
kusema: **15** “Bwana, mhuru-
mie* mwanangu, kwa saba-
bu ana kifafa na ni mgonjwa
sana. Yeye huanguka nda-
ni ya moto na ndani ya
maji mara nyingi.[a] **16** Nili-
mleta kwa wanafunzi wako,
lakini walishindwa kumpo-
nya.” **17** Yesu akajibu: “Enyi
kizazi kisicho na imani na kili-
chopotoka,[b] nitaendelea kuwa
pamoja nanyi mpaka lini? Ni-
tawavumilia mpaka lini? Mle-
teni hapa.” **18** Kisha Yesu
akamkemea yule roho mwovu,
naye akamtoka, na yule
mvulana akapona kuanzia saa
hiyo.[c] **19** Ndipo wanafunzi
wakamjia Yesu faraghani na
kumuuliza: “Kwa nini tulishi-
ndwa kumfukuza?” **20** Aka-
waambia: “Ni kwa sababu ya
imani yenu ndogo. Kwa kwe-
li ninawaambia, mkiwa na
imani inayolingana na mbegu
ya haradali, mtauambia mli-
ma huu, ‘Ondoka hapa uende
pale,’ nao utaondoka, na ha-
kuna jambo litakalowashi-
nda.”[d] **21** *—

**22** Walipokuwa wamekusa-
nyika huko Galilaya, Yesu aka-
waambia: “Mwana wa bi-
nadamu atasalitiwa mikononi
mwa watu,[e] **23** nao wata-
muua, na siku ya tatu atafufu-
liwa.”[f] Kwa hiyo wakahuzuni-
ka sana.

**24** Baada ya kufika Kaper-
naumu watu wanaokusanya
kodi ya drakma* mbili waka-
ja na kumuuliza Petro: “Je,
mwalimu wenu hulipa kodi ya
drakma mbili?”[g] **25** Akajibu:
“Ndiyo.” Hata hivyo, mara tu
alipoingia ndani ya nyumba
Yesu akamuuliza: “Unaona-
je Simoni? Wafalme wa du-
nia hupokea ushuru au kodi*

**SURA YA 17**

a Zb 2:7; Isa 42:1; Mt 3:17; 2Pe 1:17, 18
b Kum 18:15; Mk 9:7; Lu 9:35; Mdo 3:22, 23; Ebr 2:3
c Mt 16:20; Mk 9:9
d Mk 9:11
e Isa 40:3; Mal 4:5, 6; Mt 11:13, 14; Mk 9:12; Lu 1:17
f Mk 9:13
g Mt 16:21; Lu 23:24, 25
h Lu 9:37

**Safu ya 2**

a Mk 9:17-29; Lu 9:38-42
b Kum 32:5, 20
c Mt 8:13; Mt 9:22; Mt 15:28; Yoh 4:51, 52
d Mt 21:21; Mk 11:23; Lu 17:6
e Mt 20:18; Lu 9:44, 45
f Mt 16:21; Mk 9:31
g Kut 30:13, 14

**17:15** *Au “mwonyeshe rehema.”

**17:21** *Angalia Nyongeza A3. **17:24** *Angalia Nyongeza B14. **17:25** *Au “kodi ya kichwa.”

kutoka kwa nani? Kutoka kwa
wana wao au kutoka kwa
wageni?” **26** Alipojibu: “Ku-
toka kwa wageni,” Yesu aka-
mwambia: “Basi, kwa kweli
wana hawalipi kodi. **27** Laki-
ni ili tusiwakwaze,[a] nenda ba-
harini utupe ndoano na uchu-
kue samaki wa kwanza ata-
kayetokea, na utakapofungua
kinywa chake, utapata sarafu
ya fedha.* Ichukue nawe uwa-
pe kwa ajili yangu na kwa aji-
li yako.”

**18** Katika saa hiyo wa-
nafunzi wakamkaribia
Yesu na kumuuliza: “Kwa kwe-
li ni nani aliye mkuu zaidi ka-
tika Ufalme wa mbinguni?”[b]
**2** Basi akamwita mtoto mdo-
go, akamsimamisha katikati
yao **3** na kusema: “Kwa kwe-
li ninawaambia, msipogeuka*
na kuwa kama watoto wado-
go,[c] hamtaingia kamwe katika
Ufalme wa mbinguni.[d] **4** Kwa
hiyo, yeyote atakayejinyenye-
keza kama mtoto huyu mdogo
ndiye mkuu zaidi katika Ufal-
me wa mbinguni;[e] **5** na yeyo-
te anayempokea mtoto mdo-
go kama huyu kwa msingi wa
jina langu ananipokea mimi
pia. **6** Lakini yeyote anaye-
mkwaza mmoja wa hawa wa-
dogo wanaoniamini, ingekuwa
afadhali afungiwe shingoni
jiwe la kusagia ambalo huzu-
ngushwa na punda, kisha aza-
mishwe baharini.[f]

**7** “Ole kwa ulimwengu kwa
sababu ya vikwazo! Bila sha-
ka, lazima vikwazo vije, laki-
ni ole wake mtu ambaye ki-
kwazo kitakuja kupitia kwake!
**8** Basi, ikiwa mkono wako au
mguu wako unakufanya ukwa-
zike, ukate na kuutupa mbali
nawe.[a] Ni afadhali uingie kati-
ka uzima ukiwa kilema au ki-
wete kuliko kutupwa ndani ya
moto wa milele ukiwa na mi-
kono miwili au miguu miwi-
li.[b] **9** Pia, ikiwa jicho lako li-
nakufanya ukwazike, ling’oe
na kulitupa mbali nawe. Afa-
dhali uingie katika uzima uki-
wa na jicho moja kuliko ku-
tupwa katika Gehena* ya
moto ukiwa na macho mawi-
li.[c] **10** Angalieni msimdha-
rau mmoja wa hawa wado-
go, kwa maana ninawaambia
kwamba malaika zao mbingu-
ni sikuzote huutazama uso
wa Baba yangu aliye mbingu-
ni.[d] **11** *—

**12** “Mnaonaje? Mtu akiwa
na kondoo 100 na mmoja apo-
tee,[e] je, hatawaacha wale 99
mlimani na kwenda kumtafu-
ta yule aliyepotea?[f] **13** Naye
akimpata, hakika ninawaa-
mbia, yeye humshangilia huyo
kuliko wale 99 ambao hawaku-
potea. **14** Vivyo hivyo, Baba
yangu* aliye mbinguni hape-
ndi hata mmoja wa hawa wa-
dogo aangamie.[g]

**15** “Zaidi ya hayo, ndugu
yako akitenda dhambi, nenda
ufunue kosa lake* kati yako
na yeye peke yenu.[h] Akikusi-
kiliza, umempata ndugu yako.[i]
**16** Lakini asipokusikiliza,
nenda pamoja na mtu mmo-
ja au wawili, ili kwa ushahidi
wa* mashahidi wawili au wa-
tatu kila jambo lithibitishwe.[j]
**17** Asipowasikiliza hao, lia-
mbie kutaniko. Asipolisikili-

SURA YA 17
a 1Ko 10:32; 2Ko 6:3

SURA YA 18
b Mk 9:33-37; Lu 9:46-48; Lu 22:24
c Mt 19:14; 1Pe 2:2
d Lu 18:17
e Met 15:33; Mt 20:26; Mt 23:12; Lu 9:48; Lu 14:11; Lu 22:26; Yak 4:10; 1Pe 5:5
f Mk 9:42; Lu 17:1, 2

Safu ya 2
a Kol 3:5
b Mt 25:41; Mk 9:43-48
c Mt 5:22; Mt 5:29; Mk 9:47; Ro 8:13
d Lu 1:19; Ebr 1:7, 14
e 1Pe 2:25
f Lu 15:3-7
g 2Pe 3:9
h Law 19:17; Met 25:8, 9; Lu 17:3
i Yak 5:20
j Kum 19:15; 2Ko 13:1; 1Ti 5:19

**17:27** *Tnn., “sarafu ya stateri,” inadhaniwa kuwa ndiyo tetradrakma. Angalia Nyongeza B14. **18:3** *Au “msipobadilika.”

**18:9** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **18:11** *Angalia Nyongeza A3. **18:14** *Au labda, “yenu.” **18:15** *Tnn., “na umkaripie.” **18:16** *Tnn., “kinywa cha.”

za kutaniko pia, na awe kwa-
ko kama mtu wa mataifa[a] na
kama mkusanya kodi.[b]

**18** “Kwa kweli ninawaa-
mbia, mambo yoyote mtaka-
yofunga duniani tayari yata-
kuwa yamefungwa mbinguni,
na mambo yoyote mtakayofu-
ngua duniani tayari yataku-
wa yamefunguliwa mbinguni.
**19** Tena kwa kweli ninawaa-
mbia, wawili kati yenu duniani
wakikubaliana kuomba jambo
lolote muhimu, litatendeka
kwa ajili yao kwa sababu ya
Baba yangu aliye mbinguni.[c]
**20** Kwa maana mahali wana-
pokusanyika wawili au watatu
katika jina langu,[d] nipo hapo
kati yao.”

**21** Ndipo Petro akaja na ku-
muuliza: “Bwana, ndugu ya-
ngu atanitendea dhambi mara
ngapi nami nimsamehe? Mpa-
ka mara saba?” **22** Yesu aka-
mwambia: “Ninakuambia, si
mpaka mara saba, bali mpaka
mara 77.[e]

**23** “Ndiyo sababu Ufalme
wa mbinguni ni kama mfal-
me aliyetaka kufanya hesa-
bu pamoja na watumwa wake.
**24** Alipoanza kufanya hesa-
bu, akaletewa mtu aliyekuwa
na deni lake la talanta 10,000.*
**25** Lakini kwa sababu haku-
wa na uwezo wa kulipa, bwa-
na wake akaamuru wamuu-
ze mtumwa huyo, mke wake,
watoto wake, na mali zake
zote ili kulipa deni.[f] **26** Ndi-
po mtumwa huyo akaanguka
chini na kumsujudia,* akise-
ma, ‘Naomba univumilie, ni-
takulipa kila kitu.’ **27** Bwa-
na wake akamsikitikia mtu-
mwa huyo, akamwachilia na
kulifuta deni lake.[a] **28** La-
kini mtumwa huyo alipoto-
ka akamkuta mmoja wa wa-
tumwa wenzake aliyekuwa na
deni lake la dinari* 100, aka-
mshika na kumkaba koo, aki-
sema, ‘Nilipe ninachokudai.’
**29** Basi mtumwa mwenzake
akaanguka chini na kuanza
kumsihi, ‘Naomba univumilie,
nami nitakulipa.’ **30** Hata hi-
vyo, akakataa, akaenda na
kuagiza atupwe gerezani mpa-
ka alipe deni lake. **31** Watu-
mwa wenzake walipoona ja-
mbo hilo, wakahuzunika sana,
wakaenda kumweleza bwa-
na wao mambo yote yaliyo-
kuwa yametendeka. **32** Ndi-
po bwana wake akamwita na
kumwambia: ‘Mtumwa mwo-
vu, nilifuta deni lako lote
uliponisihi. **33** Je, hukupa-
swa pia kumwonyesha rehe-
ma mtumwa mwenzako kama
nilivyokuonyesha rehema?’[b]
**34** Ndipo bwana wake akiwa
amekasirika sana, akamkabi-
dhi kwa walinzi wa jela mpaka
alipe deni lake lote. **35** Baba
yangu wa mbinguni atawate-
ndea ninyi vivyo hivyo[c] iki-
wa kila mmoja wenu hatamsa-
mehe ndugu yake kutoka mo-
yoni.”[d]

**19** Yesu alipomaliza kuse-
ma maneno hayo, akao-
ndoka Galilaya na kwenda
kwenye mipaka ya* Yudea
ng’ambo ya Yordani.[e] **2** Pia,
umati mkubwa ukamfuata,
naye akawaponya huko.

**3** Mafarisayo wakaja waki-
kusudia kumjaribu Yesu, wa-
kamuuliza: “Je, ni halali mwa-
namume kumtaliki mke wake
kwa sababu yoyote ile?”[f]

SURA YA 18
a Yoh 18:28; Mdo 10:28; Mdo 11:2, 3
b Ro 16:17; 1Ko 5:11
c Mk 11:24; Yoh 14:13; Yoh 16:23, 24; 1Yo 3:22; 1Yo 5:14
d 1Ko 5:4, 5
e Mt 6:12; Mk 11:25; Lu 17:4; Efe 4:32; Kol 3:13
f Kut 21:7; Law 25:39; 2Fa 4:1; Ne 5:8

Safu ya 2
a 1Yo 1:9
b Isa 55:7; Mt 6:12; Mt 7:12; Yak 2:13
c Ro 2:6
d Mt 6:14; Mk 11:25; Lu 17:3; Efe 4:32

SURA YA 19
e Mk 10:1
f Kum 24:1; Mk 10:2-12

---

**18:24** *Talanta 10,000 za fedha zilikuwa sawa na dinari 60,000,000. Angalia Nyongeza B14. **18:26** *Au “kumwinamia.”

**18:28** *Angalia Nyongeza B14. **19:1** *Au “karibu na mipaka ya.”

**4** Akawajibu: “Je, hamkuso-
ma kwamba yule aliyewaumba
tangu mwanzo aliwaumba
mwanamume na mwanamke[a]
**5** na kusema: ‘Kwa sababu
hiyo mwanamume atamwacha
baba yake na mama yake naye
atashikamana na mke wake,
na hao wawili watakuwa mwi-
li mmoja’?[b] **6** Basi wao si wa-
wili tena, bali mwili mmoja.
Kwa hiyo, kile ambacho Mu-
ngu ameunganisha mtu yeyo-
te asikitenganishe.”[c] **7** Wa-
kamuuliza: “Basi, kwa nini
Musa aliagiza kutoa cheti cha
kumfukuza na kumtaliki?”[d]
**8** Akawajibu: “Musa aliwaru-
husu kuwataliki wake zenu
kwa sababu ya ugumu wa mio-
yo yenu,[e] lakini haikuwa hivyo
tangu mwanzo.[f] **9** Ninawaa-
mbia kwamba mtu yeyote ana-
yemtaliki mke wake isipoku-
wa kwa sababu ya uasherati,*
na kumwoa mwingine, anafa-
nya uzinzi.”[g]

**10** Wanafunzi wakamwa-
mbia: “Ikiwa hali iko hivyo
kati ya mtu na mke wake, ni
afadhali mtu asioe.” **11** Yesu
akawaambia: “Si watu wote
wanaolipa nafasi jambo hilo,
ila tu wale walio na zawadi.[h]
**12** Kwa maana kuna wale wa-
liozaliwa wakiwa matowashi,
wengine wamefanywa mato-
washi na watu, na wengine
wamejifanya wenyewe kuwa
matowashi kwa ajili ya Ufal-
me wa mbinguni. Yule anaye-
weza kulipa nafasi jambo hilo
na afanye hivyo.”[i]

**13** Ndipo watu wakamletea
watoto wadogo ili aweke
mikono yake juu yao na ku-
sali, lakini wanafunzi wa-
kawakemea.[j] **14** Hata hivyo,
Yesu akawaambia: “Waache-
ni watoto wadogo waje kwa-
ngu, na msijaribu kuwazuia,
kwa maana Ufalme wa mbi-
nguni ni wa wale walio kama
wao.”[a] **15** Naye akaweka mi-
kono yake juu yao kisha akao-
ndoka hapo.

**16** Sasa tazama! mtu fulani
akamjia na kumuuliza: “Mwa-
limu, ninapaswa kufanya
mambo gani mema ili nipate
uzima wa milele?”[b] **17** Yesu
akamwambia: “Kwa nini una-
niuliza kuhusu mambo mema?
Kuna Mmoja tu aliye mwe-
ma.[c] Hata hivyo, ikiwa unata-
ka kuingia katika uzima, zishi-
ke amri sikuzote.”[d] **18** Aka-
muuliza: “Amri gani?” Yesu
akajibu: “Usiue,[e] usifanye uzi-
nzi,[f] usiibe,[g] usitoe ushahi-
di wa uwongo,[h] **19** mheshi-
mu baba yako na mama
yako,[i] na lazima umpende jira-
ni yako kama unavyojipenda
mwenyewe.”[j] **20** Yule mwa-
namume kijana akamwambia:
“Nimeyashika yote hayo; ni-
fanye nini zaidi?” **21** Yesu
akamwambia: “Ikiwa una-
taka kuwa mkamilifu,* nenda
ukauze mali zako na uwape
maskini, nawe utakuwa na ha-
zina mbinguni;[k] kisha uje
uwe mfuasi wangu.”[l] **22** Yule
mwanamume kijana aliposi-
kia hivyo, akaenda zake akiwa
na huzuni, kwa maana aliku-
wa na mali nyingi.[m] **23** Ndi-
po Yesu akawaambia wana-
funzi wake: “Kwa kweli nina-
waambia, itakuwa vigumu
kwa tajiri kuingia katika Ufal-
me wa mbinguni.[n] **24** Tena
ninawaambia, ni rahisi zai-
di kwa ngamia kupita katika
tundu la sindano kuliko tajiri

**SURA YA 19**
- *a* Mwa 1:27, Mwa 5:2
- *b* Mwa 2:24, Efe 5:31
- *c* Mk 10:9, 1Ko 7:11
- *d* Kum 24:1, Mt 5:31
- *e* Mk 10:5
- *f* Mwa 2:24
- *g* Mal 2:14, Mt 5:32, Mk 10:11, 12, Lu 16:18, Ro 7:3, 1Ko 7:10, Ebr 13:4
- *h* 1Ko 7:7
- *i* 1Ko 7:32, 38, 1Ko 9:5
- *j* Mk 10:13-16, Lu 18:15-17

**Safu ya 2**
- *a* Mt 18:3, Mk 10:14, Lu 18:16
- *b* Mk 10:17-22, Lu 18:18-23
- *c* Mk 10:18
- *d* Law 18:5, Lu 10:25-28
- *e* Kut 20:13, Kum 5:17
- *f* Kut 20:14, Kum 5:18
- *g* Kut 20:15, Kum 5:19
- *h* Kut 20:16, Kum 5:20
- *i* Kut 20:12, Kum 5:16
- *j* Law 19:18, Mt 22:39, Mk 12:31, Lu 10:27, Ro 13:9
- *k* Mt 6:20
- *l* Lu 12:33, Lu 18:22, Flp 3:7
- *m* Lu 18:23
- *n* Mk 10:23, Lu 18:24, 1Ti 6:10

**19:9** * Neno la Kigiriki, *por·neiʹa.* Angalia Kamusi, uku. 2012.

**19:21** * Au “kamili.”

kuingia katika Ufalme wa Mu-
ngu."[a]
**25** Wanafunzi waliposikia
hilo, wakashangaa sana na
kumuuliza: "Ni nani kwa
kweli anayeweza kuokole-
wa?"[b] **26** Yesu akawatazama
kwa makini na kusema: "Kwa
wanadamu jambo hilo hali-
wezekani, lakini kwa Mungu
mambo yote yanawezekana."[c]
**27** Ndipo Petro akamwa-
mbia: "Tazama! Tumeacha
kila kitu na kukufuata; basi tu-
tapata nini?"[d] **28** Yesu akase-
ma: "Kwa kweli ninawaambia,
katika uumbaji mpya, Mwa-
na wa binadamu atakapoketi
katika kiti chake cha ufalme
chenye utukufu, ninyi ambao
mmenifuata mtaketi katika
viti vya ufalme 12, mkiyahu-
kumu makabila 12 ya Israeli.[e]
**29** Na kila mtu ambaye amea-
cha nyumba au ndugu au dada
au baba au mama au watoto
au mashamba kwa ajili ya jina
langu atapokea mara 100 zaidi,
naye ataurithi uzima wa mi-
lele.[f]
**30** "Lakini wengi walio wa
kwanza watakuwa wa mwisho
na wa mwisho watakuwa wa
kwanza.[g]

**20** "Kwa maana Ufalme wa
mbinguni ni kama bwa-
na mwenye nyumba aliyeto-
ka asubuhi na mapema kwe-
nda kuajiri wafanyakazi kwa
ajili ya shamba lake la miza-
bibu.[h] **2** Baada ya kukubalia-
na na wafanyakazi hao awali-
pe dinari* moja kwa siku, aka-
watuma katika shamba lake la
mizabibu. **3** Akatoka pia ka-
ribu saa tatu,* akaona wengi-
ne wamesimama sokoni bila
kazi; **4** akawaambia, 'Ninyi
pia, nendeni katika shamba
la mizabibu, nami nitawalipa
haki yenu.' **5** Basi wakaenda.
Tena akatoka karibu saa sita*
na saa tisa# na kufanya vivyo
hivyo. **6** Mwishowe, akato-
ka karibu saa kumi na moja,*
akakuta wengine wakiwa wa-
mesimama tu, naye akawauli-
za, 'Mbona mmesimama hapa
mchana kutwa bila kazi?'
**7** Wakamjibu, 'Kwa sababu
hakuna mtu aliyetuajiri.' Aka-
waambia, 'Ninyi pia nendeni
katika shamba la mizabibu.'
**8** "Ilipofika jioni, mwenye
shamba la mizabibu aka-
mwambia msimamizi wake,
'Waite wafanyakazi uwalipe
mshahara wao,[a] ukianza na
wa mwisho na kumalizia na
wa kwanza.' **9** Wale watu
wa saa 11 walipokuja, wa-
kapokea kila mmoja dinari*
moja. **10** Basi, wale wa
kwanza walipokuja, walidha-
ni wangepokea zaidi; laki-
ni wao pia wakalipwa dinari*
moja. **11** Walipoipokea wa-
kaanza kumlalamikia bwana
mwenye nyumba **12** na kuse-
ma, 'Watu hawa wa mwi-
sho walifanya kazi kwa
saa moja tu; na bado ume-
walipa sawa na sisi tuliofa-
nya kazi ngumu mchana ku-
twa kwenye jua kali!' **13** La-
kini akamjibu mmoja wao,
akasema, 'Mwenzangu, sija-
kukosea. Tulikubaliana dina-
ri* moja, sivyo?[b] **14** Chukua
mshahara wako uende. Nina-
taka kumpa huyu wa mwisho
sawa na wewe. **15** Je, sina
haki ya kufanya kile ninacho-
taka na vitu vyangu? Au jicho

SURA YA 19
a Mk 10:25; Lu 18:25
b Mk 10:26, 27; Lu 18:26, 27
c Ayu 42:2
d Mk 10:28; Lu 5:11; Lu 18:28; Flp 3:8
e Da 7:14; Mt 20:21; Lu 22:28-30; 1Ko 6:2; Ufu 20:4
f Mk 10:29, 30; Lu 18:29, 30; Ebr 10:34
g Mt 20:16; Mk 10:31; Lu 13:30

SURA YA 20
h Mt 21:33

Safu ya 2
a Law 19:13; Kum 24:14, 15
b Mt 20:2

**20:2, 9, 10, 13** *Angalia Nyongeza B14.
**20:3** *Yaani, karibu saa 3 asubuhi.
**20:5** *Yaani, karibu saa 6 mchana. #Yaani, karibu saa 9 alasiri. **20:6** *Yaani, karibu saa 11 jioni.

lako lina wivu* kwa sababu
mimi ni mwema?’#[a] 16 Vivyo
hivyo, wa mwisho watakuwa
wa kwanza, na wa kwanza wa-
takuwa wa mwisho.”[b]

17 Alipokuwa akipanda
kwenda Yerusalemu, Yesu aka-
waita faraghani wale wanafu-
nzi 12 na kuwaambia wakiwa
barabarani:[c] 18 “Tazama!
Tunapanda kwenda Yerusa-
lemu, na Mwana wa binada-
mu atatiwa mikononi mwa wa-
kuu wa makuhani na waandi-
shi. Nao watamhukumia kifo[d]
19 na kumtia mikononi mwa
watu wa mataifa ili wamdhi-
haki, wampige mijeledi, na ku-
muua kwenye mti;[e] na siku ya
tatu atafufuliwa.”[f]

20 Ndipo mama ya wana wa
Zebedayo[g] akamjia akiwa
na wanawe, akamsujudia*
na kumwomba jambo fulani.[h]
21 Yesu akamuuliza: “Unata-
ka nini?” Akamjibu: “Toa agizo
kwamba hawa wanangu wawi-
li waketi mmoja upande wako
wa kuume na mwingine upa-
nde wako wa kushoto, katika
Ufalme wako.”[i] 22 Yesu aka-
jibu: “Hamjui kile mnachoo-
mba. Je, mnaweza kunywa ki-
kombe ambacho niko karibu
kukinywa?”[j] Wakamwambia:
“Tunaweza.” 23 Akawaa-
mbia: “Kwa kweli mtakunywa
kikombe changu,[k] lakini kuke-
ti upande wangu wa kuume na
upande wangu wa kushoto si
haki yangu kutoa, bali wata-
keti wale ambao Baba yangu
amewatayarishia.”[l]

24 Wale wengine kumi wa-
liposikia jambo hilo, waka-
wakasirikia hao ndugu wawi-
li.[a] 25 Lakini Yesu akawaita,
akawaambia: “Mnajua kwa-
mba watawala wa mataifa hu-
piga ubwana juu yao na wa-
kuu hutumia mamlaka juu
yao.[b] 26 Haipaswi kuwa hi-
vyo kati yenu;[c] bali yeyote
anayetaka kuwa mkubwa
kati yenu lazima awe mhu-
dumu wenu,[d] 27 na yeyote
anayetaka kuwa wa kwanza
kati yenu lazima awe mtumwa
wenu.[e] 28 Kama vile Mwana
wa binadamu alivyokuja, si
kuhudumiwa, bali kuhudumu[f]
na kutoa uhai wake* uwe fidia
badala ya wengi.”[g]

29 Walipokuwa wakitoka
Yeriko umati mkubwa uka-
mfuata. 30 Na tazama! wa-
naume wawili vipofu walio-
kuwa wameketi kando ya
barabara waliposikia kwa-
mba Yesu anapitia hapo, wa-
kapaza sauti: “Bwana, Mwa-
na wa Daudi, tuhurumie!”*[h]
31 Hata hivyo, umati ukawa-
kemea na kuwaambia wanya-
maze; lakini wakapaza sau-
ti hata zaidi, wakisema:
“Bwana, Mwana wa Daudi,
tuhurumie!”* 32 Basi Yesu
akasimama, akawaita na ku-
wauliza: “Mnataka niwafanyie
nini?” 33 Wakamjibu: “Bwa-
na, tunaomba macho yetu ya-
funguliwe.” 34 Yesu akawa-
sikitikia, akayagusa macho
yao,[i] na mara moja wakaanza
kuona, nao wakamfuata.

**21** Walipokaribia Yerusale-
mu na kufika Bethfage
kwenye Mlima wa Mizeituni,
Yesu akawatuma wanafunzi
wawili,[j] 2 akawaambia: “Ne-
ndeni katika kijiji mtakacho-
kiona, na mara moja mta-

SURA YA 20
a Mt 6:23
b Mt 19:30; Mk 10:31; Lu 13:30
c Mk 10:32; Lu 18:31
d Mt 16:21; Mk 10:33, 34; Lu 9:22; Lu 18:32, 33
e Mt 27:31; Yoh 19:1
f Mt 17:22, 23; Mt 28:6; Mdo 10:40; 1Ko 15:4
g Mt 4:21; Mt 27:55, 56
h Mk 10:35-40
i Mt 19:28
j Mt 26:39; Mk 10:38; Mk 14:36; Yoh 18:11
k Mdo 12:2; Ro 8:17; 2Ko 1:7; Ufu 1:9
l Mk 10:39, 40

Safu ya 2
a Mk 10:41-45; Lu 22:24
b Mk 10:42
c 2Ko 1:24; 1Pe 5:3
d Mt 18:4; Mt 23:11; Mk 10:43, 44; Lu 22:26
e Mk 9:35
f Lu 22:27; Yoh 13:14; Flp 2:7
g Isa 53:11; Mk 10:45; 1Ti 2:5, 6; Tit 2:13, 14; Ebr 9:28
h Mt 9:27; Mk 10:46-52; Lu 18:35-43
i Mt 9:29

SURA YA 21
j Mk 11:1-3; Lu 19:28-31

**20:15** * Tnn., “ni baya; lina uovu.” # Au “mkarimu.” **20:20** * Au, “akamwinamia.”

**20:28** * Au “nafsi yake.” **20:30, 31** * Au “tuonyeshe rehema!”

mwona punda amefungwa, na
mwanapunda akiwa pamoja
naye. Wafungueni na kunile-
tea. **3** Mtu yeyote akiwauli-
za, semeni, ‘Bwana anawahi-
taji.’ Na mara moja atawaru-
husu mwachukue.”

**4** Kwa kweli hilo lilitukia
ili kutimiza maneno haya
yaliyosemwa kupitia nabii:
**5** “Mwambieni binti ya Sayu-
ni, ‘Tazama! Mfalme wako
anakuja kwako,[a] naye ni mpo-
le[b] na amepanda juu ya pu-
nda, naam, juu ya mwanapu-
nda, uzao wa mnyama wa ku-
beba mizigo.’”[c]

**6** Kwa hiyo wale wanafunzi
wakaenda na kufanya kama
Yesu alivyowaagiza.[d] **7** Wa-
kamleta huyo punda na mwa-
napunda wake, kisha waka-
tandika juu yao mavazi yao
ya nje, naye akayakalia.[e]
**8** Wengi katika umati wakata-
ndaza mavazi yao ya nje ba-
rabarani,[f] na wengine waka-
kata matawi ya miti na kuya-
tandaza barabarani. **9** Isito-
she umati uliomtangulia na
wale waliomfuata waliende-
lea kupaza sauti: “Tunaomba
umwokoe, Mwana wa Daudi![g]
Amebarikiwa yule anayeku-
ja katika jina la Yehova!*[h] Tu-
naomba umwokoe, katika vile-
le vilivyo juu!”[i]

**10** Alipoingia Yerusalemu,
jiji lote likawa na msukosuko,
na kuulizana: “Ni nani huyu?”
**11** Umati ukaendelea kuse-
ma: “Huyu ndiye nabii Yesu,[j]
kutoka Nazareti ya Galilaya!”

**12** Yesu akaingia hekaluni
na kuwafukuza wote walioku-
wa wakiuza na kununua he-
kaluni, akazipindua meza
za wale waliokuwa wakibadili
pesa na viti vya wale walioku-
wa wakiuza njiwa.[a] **13** Aka-
waambia: “Imeandikwa, ‘Nyu-
mba yangu itaitwa nyumba
ya sala,’[b] lakini ninyi mnaifa-
nya kuwa pango la wanyang’a-
nyi.”[c] **14** Pia, vipofu na vile-
ma wakamwendea hekaluni,
naye akawaponya.

**15** Wakuu wa makuhani na
waandishi walipoona mambo
ya kustaajabisha aliyofa-
nya na pia wavulana walioku-
wa wakipaza sauti hekaluni
wakisema: “Tunaomba umwo-
koe, Mwana wa Daudi!”[d] waka-
kasirika[e] **16** na kumwambia:
“Je, unasikia wanachosema?”
Yesu akajibu: “Ndiyo. Je, ha-
mkusoma jambo hili, ‘Kutoka
katika vinywa vya watoto wa-
dogo na wanaonyonya, ume-
toa sifa’?”[f] **17** Kisha akawaa-
cha, akatoka nje ya jiji na kwe-
nda Bethania, akalala huko.[g]

**18** Alipokuwa akirudi jijini
asubuhi na mapema, akahisi
njaa.[h] **19** Akaona mtini ka-
ndo ya barabara, akaukaribia
lakini hakupata chochote ila
majani tu,[i] akauambia: “Usi-
zae matunda tena kamwe.”[j]
Mara moja ule mtini ukanyau-
ka. **20** Wanafunzi walipoona
hilo, wakashangaa na kusema:
“Kwa nini mtini huu umenyau-
ka mara moja?”[k] **21** Yesu
akawajibu: “Kwa kweli nina-
waambia, mkiwa na imani na-
nyi msiwe na shaka, hamta-
fanya tu nilichoufanyia mti-
ni huo, bali hata mkiuambia
mlima huu, ‘Ng’oka, ukatu-
pwe baharini,’ jambo hilo lita-
tendeka.[l] **22** Na mambo yote
mnayoomba katika sala, mki-
wa na imani, mtapokea.”[m]

**23** Baada ya kuingia heka-
luni, wakuu wa makuhani
na wazee wa watu wakaja

**21:9** * Angalia Nyongeza A5.

**SURA YA 21**
*a* Isa 62:11; Yoh 12:15
*b* Mt 11:29
*c* Zek 9:9
*d* Mk 11:4-6; Lu 19:32-35
*e* 1Fa 1:38, 40; Mk 11:7-11; Yoh 12:14, 15
*f* Lu 19:36-38
*g* Mt 9:27; Mt 21:15
*h* Zb 118:25, 26; Yoh 12:13
*i* Mk 11:9, 10
*j* Mt 21:46; Lu 7:16; Lu 24:19

**Safu ya 2**
*a* Mk 11:15, 16; Lu 19:45; Yoh 2:15
*b* Isa 56:7
*c* Yer 7:11; Mk 11:17; Lu 19:46; Yoh 2:16
*d* Mt 21:9
*e* Mk 11:18; Lu 19:39, 40
*f* Zb 8:2
*g* Mk 11:11; Lu 21:37; Yoh 11:1
*h* Mk 11:12
*i* Lu 13:6
*j* Mt 3:10; Mk 11:13, 14
*k* Mk 11:20, 21
*l* Mt 17:20; Mk 11:22, 23; Lu 17:6
*m* Mk 11:24; Lu 11:9; Yoh 14:13; Yak 1:5; 1Yo 3:22

alipokuwa akifundisha, waka-
muuliza: “Unafanya mambo
haya kwa mamlaka gani? Na
ni nani aliyekupa mamlaka
hayo?”[a] **24** Yesu akawajibu:
“Nami nitawauliza swali. Mki-
nijibu basi nitawaambia nina-
fanya mambo haya kwa mam-
laka gani: **25** Ubatizo wa Yo-
hana, ulitoka wapi? Ulitoka
mbinguni au kwa wanada-
mu?”* Lakini wakaanza ku-
jadiliana kati yao wakisema:
“Tukisema, ‘Ulitoka mbingu-
ni,’ atatuuliza, ‘Kwa nini ha-
mkumwamini?’[b] **26** Lakini
tukisema, ‘Ulitoka kwa wa-
nadamu,’ tunaogopa umati,
kwa maana wote wanamwona
Yohana kuwa nabii.” **27** Basi
wakamjibu: “Hatujui.” Naye
Yesu akawaambia: “Nami si-
waambii ninafanya mambo
haya kwa mamlaka gani.

**28** “Mnaonaje? Mtu fula-
ni alikuwa na watoto wawi-
li. Akamwendea wa kwa-
nza, akamwambia, ‘Mwana-
ngu, leo nenda ukafanye kazi
katika shamba la mizabibu.’
**29** Akamjibu, ‘Sitaenda,’ la-
kini baadaye akajuta na
akaenda. **30** Akamwendea
wa pili na kumwambia jambo
hilohilo. Naye akamjibu, ‘Ni-
taenda Baba,’ lakini hakwe-
nda. **31** Kati ya hao wawili
ni yupi aliyefanya mapenzi ya
baba yake?” Wakasema: “Yule
wa kwanza.” Yesu akasema:
“Kwa kweli ninawaambia wa-
kusanya kodi na makahaba
wanawatangulia ninyi kuingia
katika Ufalme wa Mungu.
**32** Kwa maana Yohana aliku-
ja kwenu katika njia ya ua-
dilifu, lakini hamkumwamini.
Hata hivyo, wakusanya kodi
na makahaba walimwamini,[a]
nanyi, ijapokuwa mliona hilo,
hamkujuta na kumwamini.

**33** “Sikilizeni mfano mwi-
ngine: Kulikuwa na mtu ali-
yemiliki shamba, akapanda
shamba la mizabibu[b] na ku-
lizungushia ua, akachimba
shinikizo la divai* ndani
yake, akajenga mnara;[c] ki-
sha akalikodisha kwa waku-
lima, naye akasafiri kwe-
nda ng’ambo.[d] **34** Majira ya
matunda yalipofika, akawatu-
ma watumwa wake kwa wa-
kulima ili wakachukue matu-
nda yake. **35** Hata hivyo,
wakulima hao wakawakama-
ta wale watumwa, mmoja wa-
kampiga, mwingine waka-
muua, na mwingine waka-
mpiga mawe.[e] **36** Akawatu-
ma tena watumwa wengine,
wengi zaidi ya wale wa
kwanza, lakini wakawatendea
vivyo hivyo.[f] **37** Mwisho-
we akamtuma mwana wake
kwao, akisema, ‘Watamheshi-
mu mwanangu.’ **38** Wakuli-
ma walipomwona yule mwa-
na wakaambiana, ‘Huyu ndiye
mrithi.[g] Njooni tumuue ili tuu-
chukue urithi wake!’ **39** Kwa
hiyo wakamkamata, wakamtu-
pa nje ya shamba la mizabibu
na kumuua.[h] **40** Basi, mwe-
nye shamba la mizabibu ata-
kapokuja, atawatendea nini
wakulima hao?” **41** Waka-
mwambia: “Kwa sababu ni
waovu, atawaangamiza kabisa
na kulikodisha shamba la mi-
zabibu kwa wakulima wengi-
ne, ambao watampa matunda
yatakapoiva.”

**42** Yesu akawaambia: “Je,
hamkusoma kamwe kati-
ka Maandiko kwamba ‘Jiwe

**SURA YA 21**
*a* Mk 11:27-33; Lu 20:1-8
*b* Mt 21:32; Mk 11:30, 31; Lu 7:29, 30

**Safu ya 2**
*a* Lu 3:12; Lu 7:29, 30
*b* Isa 5:7
*c* Isa 5:2
*d* Mk 12:1-9; Lu 20:9-16
*e* Ne 9:26
*f* 2Nya 36:15; Mdo 7:52; Ebr 11:32, 37
*g* Ebr 1:2
*h* Mdo 2:23; Mdo 3:15

**21:25** *Au “chanzo chake ni wanadamu?”

**21:33** *Au “mahali pa kukamulia zabibu.”

ambalo wajenzi walilikataa li-
mekuwa jiwe kuu la pembe-
ni.*[a] Hili limetoka kwa Yeho-
va,# na ni lenye kustaajabisha
machoni petu'?[b] **43** Ndiyo
sababu ninawaambia, Ufalme
wa Mungu utaondolewa kwe-
nu na kupewa taifa linalozaa
matunda yake. **44** Pia, mtu
atakayeanguka kwenye jiwe
hilo atavunjika vipandevipa-
nde.[c] Na litamponda yeyote li-
takayemwangukia."[d]

**45** Wakuu wa makuhani na
Mafarisayo waliposikia mifa-
no ya Yesu, wakajua kwa-
mba alikuwa akizungumza ku-
wahusu.[e] **46** Ingawa walita-
ka kumkamata, waliogopa
umati, kwa sababu walimwo-
na kuwa nabii.[f]

**22** Yesu akasema tena nao
akitumia mifano, aka-
waambia: **2** "Ufalme wa mbi-
nguni ni kama mfalme aliye-
mwandalia mwanawe karamu
ya ndoa.[g] **3** Akawatuma wa-
tumwa wake wawaite wale
walioalikwa kwenye kara-
mu ya ndoa, lakini hawakuta-
ka kuja.[h] **4** Tena akawatuma
watumwa wengine, akasema,
'Waambieni wale walioalikwa:
"Tazameni! Nimetayarisha
chakula changu cha mchana,
ng'ombe dume wangu na wa-
nyama waliononeshwa wame-
chinjwa, na vitu vyote viko
tayari. Njooni kwenye kara-
mu ya ndoa."' **5** Lakini wa-
kapuuza na kwenda zao,
wengine kwenye mashamba
yao, na wengine kwenye bia-
shara zao;[i] **6** lakini wengi-
ne wakawakamata wale watu-
mwa wakawatendea kwa dha-
rau na kuwaua.

**7** "Mfalme akakasirika sana,
akatuma majeshi yake yaka-
waue wauaji hao na kulicho-
ma jiji lao.[a] **8** Kisha akawaa-
mbia watumwa wake, 'Kara-
mu ya ndoa iko tayari, laki-
ni walioalikwa hawakustahili.[b]
**9** Kwa hiyo, nendeni kwe-
nye barabara zinazotoka jiji-
ni, na kumwalika kwenye ka-
ramu ya ndoa mtu yeyote mta-
kayemwona.'[c] **10** Basi watu-
mwa wakaenda barabarani na
kuwaalika wote waliowaona,
waovu na wema; na chumba
cha sherehe za harusi kikajaa
wageni.*

**11** "Mfalme alipoingia ku-
wakagua wageni, akamwona
mtu ambaye hakuwa amevaa
vazi la ndoa. **12** Basi aka-
muuliza, 'Mwenzangu, umei-
ngiaje humu bila vazi la
ndoa?' Akakosa la kusema.
**13** Ndipo mfalme akawaa-
mbia watumishi wake, 'Mfu-
ngeni mikono na miguu, ki-
sha mmtupe nje gizani. Huko
ndiko atalia na kusaga meno
yake.'

**14** "Kwa maana kuna wengi
walioalikwa, lakini waliocha-
guliwa ni wachache."

**15** Ndipo Mafarisayo wa-
kaenda kupanga njama pamo-
ja ili wamtege Yesu kwa ma-
neno yake.[d] **16** Basi wakawa-
tuma wanafunzi wao kwake,
pamoja na wafuasi wa chama
cha Herode.[e] Wakamwambia:
"Mwalimu, tunajua wewe hu-
sema ukweli nawe hufundi-
sha njia ya Mungu katika kwe-
li, na hutafuti kibali cha yeyo-
te, kwa maana huangalii sura
ya nje ya mtu. **17** Basi tua-
mbie, unaonaje? Je, ni halali*

**21:42** *Tnn., "kichwa cha pembeni." #Angalia Nyongeza A5.

**22:10** *Au "wale waliokuwa wameketi mezani." **22:17** *Au "sawa."

SURA YA 21
a Isa 28:16, Lu 20:17, Mdo 4:11, Ro 9:33, Efe 2:20, 1Pe 2:7
b Zb 118:22, 23, Mk 12:10, 11
c Isa 8:14, 1Pe 2:7, 8
d Lu 20:18
e Mk 12:12, Lu 20:19
f Mt 21:11, Yoh 7:40

SURA YA 22
g Lu 14:16, Ufu 19:9
h Lu 14:17, 18
i Lu 14:18, 19

Safu ya 2
a Da 9:26
b Mdo 13:45, 46
c Mt 21:43, Lu 14:23
d Mk 12:13-17, Lu 20:20-26
e Mk 3:6

au si halali kumlipa Kaisari
kodi?"* **18** Lakini Yesu aki-
jua uovu wao, akasema: "Kwa
nini mnanijaribu, ninyi wana-
fiki? **19** Nionyesheni sarafu
ya kodi." Wakamletea dinari.*
**20** Akawauliza: "Sura hii na
maandishi haya ni ya nani?"
**21** Wakajibu: "Ni ya Kaisari."
Ndipo akawaambia: "Basi, mli-
peni Kaisari vitu vya Kaisari,
na Mungu vitu vya Mungu."[a]
**22** Waliposikia hilo, wakasha-
ngaa, wakamwacha na kwe-
nda zao.

**23** Siku hiyo, Masadukayo
ambao husema hakuna ufu-
fuo,[b] wakaja na kumuuliza:[c]
**24** "Mwalimu, Musa alisema:
'Mtu yeyote akifa bila kupa-
ta watoto, ndugu yake anapa-
swa kumwoa mke wake ili ku-
mwinulia ndugu yake uzao.'[d]
**25** Basi kulikuwa na ndugu
saba kati yetu. Wa kwanza
akaoa kisha akafa, na kwa sa-
babu hakuwa na watoto,
akamwachia ndugu yake mke
wake. **26** Ikawa vivyo hivyo
kwa yule wa pili na wa tatu,
na kwa wote saba. **27** Mwi-
showe, yule mwanamke akafa.
**28** Basi, katika ufufuo, ataku-
wa mke wa nani kati ya wale
saba? Kwa maana aliolewa na
wote."

**29** Yesu akawajibu: "Ninyi
mmekosea, kwa sababu ha-
mjui Maandiko wala nguvu za
Mungu;[e] **30** kwa maana kati-
ka ufufuo, wanaume ha-
waoi, wala wanawake hawao-
lewi, bali wao ni kama malaika
mbinguni.[f] **31** Kuhusu ufu-
fuo wa wafu, je, hamkusoma
mliloambiwa na Mungu, alipo-
sema: **32** 'Mimi ni Mungu wa
Abrahamu na Mungu wa Isaka
na Mungu wa Yakobo'?[a] Yeye
si Mungu wa wafu, bali wa wa-
lio hai."[b] **33** Umati uliposi-
kia hilo, ukashangazwa na ma-
fundisho yake.[c]

**34** Mafarisayo waliposikia
kwamba Yesu amewanyamazi-
sha Masadukayo, wakaja wa-
kiwa kikundi kimoja. **35** Na
mmoja wao aliyekuwa na ujuzi
wa Sheria, akamuuliza swali
ili kumjaribu: **36** "Mwalimu,
ni amri gani iliyo kuu zaidi ka-
tika Sheria?"[d] **37** Akamwa-
mbia: "'Lazima umpende Ye-
hova* Mungu wako kwa moyo
wako wote na kwa nafsi# yako
yote na kwa akili yako yote.'[e]
**38** Hii ndiyo amri ya kwa-
nza na iliyo kuu zaidi. **39** Ya
pili, kama hiyo, ni hii, 'Lazi-
ma umpende jirani yako kama
unavyojipenda mwenyewe.'[f]
**40** Sheria yote na Manabii
hutegemea amri hizo mbili."[g]

**41** Basi Mafarisayo walipo-
kuwa wamekusanyika, Yesu
akawauliza:[h] **42** "Mna maoni
gani kuhusu Kristo? Ni mwa-
na wa nani?" Wakamwa-
mbia: "Wa Daudi."[i] **43** Aka-
wauliza: "Basi, kwa nini Daudi
akiongozwa na roho[j] anamwi-
ta Bwana, akisema, **44** 'Ye-
hova* alimwambia Bwana wa-
ngu: "Keti kwenye mkono wa-
ngu wa kuume mpaka ni-
waweke maadui wako chini ya
miguu yako"'?[k] **45** Basi ikiwa
Daudi anamwita Bwana, ana-
wezaje kuwa mwanawe?"[l]
**46** Na hakuna mtu aliyeweza
kumjibu neno, na tangu siku
hiyo hakuna mtu aliyethubutu
tena kumuuliza swali.

---

**22:17** *Au "kodi ya kichwa." **22:19** *Angalia Nyongeza B14.

**22:37, 44** *Angalia Nyongeza A5. **22:37** #Angalia Kamusi, uku. 2012.

---

**SURA YA 22**

*a* Da 3:17, 18; Mal 3:8; Mk 12:17; Lu 20:25; Lu 23:2; Ro 13:7
*b* Mdo 4:1, 2; Mdo 23:8
*c* Mk 12:18-23; Lu 20:27-33
*d* Mwa 38:7, 8; Kum 25:5, 6; Ru 1:11; Ru 3:13
*e* Mk 12:24-27
*f* Lu 20:35, 36

**Safu ya 2**

*a* Kut 3:6
*b* Lu 20:37, 38; Ro 4:17
*c* Mt 7:28; Mk 11:18
*d* Mk 12:28
*e* Kum 6:5; Kum 10:12; Yos 22:5; Mk 12:30; Lu 10:27
*f* Law 19:18; Mk 12:31; Lu 10:27; Kol 3:14; Yak 2:8; 1Pe 1:22
*g* Ro 13:10; Gal 5:14
*h* Mk 12:35-37; Lu 20:41-44
*i* Yoh 7:42
*j* 2Sa 23:2
*k* Zb 110:1; Mdo 2:34, 35; 1Ko 15:25; Ebr 1:13; Ebr 10:12, 13
*l* Mk 12:37

**23** Ndipo Yesu akauambia
umati pamoja na wa-
nafunzi wake: **2** “Waandi-
shi na Mafarisayo wamejike-
tisha kwenye kiti cha Musa.
**3** Kwa hiyo, fanyeni mambo
yote wanayowaambia, lakini
msitende kama wao, kwa maa-
na wao husema lakini hawa-
tendi mambo wanayosema.[a]
**4** Wao hufunga mizigo mizi-
to na kuiweka kwenye mabe-
ga ya watu,[b] lakini wao wenye-
we hawataki kuisogeza hata
kwa kidole chao.[c] **5** Kazi
zote wanazofanya, wanazifa-
nya ili waonwe na watu,[d] kwa
maana wanapanua visandu-
ku vyenye maandiko wana-
vyovaa kama ulinzi,*[e] na
kurefusha pindo zenye nyu-
zi za mavazi yao.[f] **6** Wao hu-
penda mahali penye heshima
zaidi kwenye milo ya jioni na
viti vya mbele* katika masina-
gogi[g] **7** na kusalimiwa soko-
ni na kuitwa Rabi* na watu.
**8** Lakini ninyi, msiitwe Rabi,
kwa maana Mwalimu[h] wenu ni
mmoja, nanyi nyote ni ndu-
gu. **9** Zaidi ya hayo, msimwi-
te mtu yeyote baba yenu du-
niani, kwa maana Baba yenu[i]
ni mmoja, Yule aliye mbingu-
ni. **10** Wala msiitwe viongo-
zi, kwa maana Kiongozi wenu
ni mmoja, Kristo. **11** Laki-
ni aliye mkuu zaidi kati yenu
lazima awe mhudumu wenu.[j]
**12** Yeyote anayejiinua ata-
nyenyekezwa,[k] na yeyote ana-
yejinyenyekeza atainuliwa.[l]

**13** “Ole wenu, waandishi na
Mafarisayo, wanafiki! kwa sa-
babu mnawafungia watu Ufal-
me wa mbinguni; kwa maana
ninyi wenyewe hamwingii, na
mnawazuia wale wanaotaka
kuingia.[a] **14** *—

**15** “Ole wenu, waandishi na
Mafarisayo wanafiki![b] kwa sa-
babu mnasafiri baharini na
kwenye nchi kavu ili kumgeu-
za imani mtu mmoja, na ana-
pogeuka, mnamfanya astahi-
li Gehena* mara mbili zai-
di yenu.

**16** “Ole wenu, viongozi vi-
pofu[c] mnaosema, ‘Yeyote
akiapa kwa hekalu, si kitu; la-
kini yeyote akiapa kwa dha-
habu ya hekalu, yuko chini
ya wajibu.’[d] **17** Wapumbavu
na vipofu! Kwa kweli, ni kipi
kilicho kikubwa zaidi, dha-
habu au hekalu linaloitakasa
dhahabu hiyo? **18** Isitoshe,
‘Yeyote akiapa kwa madhaba-
hu, si kitu; lakini yeyote akia-
pa kwa zawadi iliyo kwenye
madhabahu, yuko chini ya wa-
jibu.’ **19** Ninyi vipofu! Kwa
kweli, ni kipi kilicho kiku-
bwa zaidi, zawadi au madha-
bahu ambayo huitakasa za-
wadi hiyo? **20** Kwa hiyo ye-
yote anayeapa kwa madhaba-
hu anaapa kwa madhabahu na
kwa kila kitu kilicho juu yake;
**21** na yeyote anayeapa kwa
hekalu anaapa kwa hekalu na
kwa Yule anayekaa ndani
yake;[e] **22** na yeyote anayea-
pa kwa mbingu anaapa kwa
kiti cha ufalme cha Mungu na
kwa Yule anayeketi juu yake.

**23** “Ole wenu, waandishi na
Mafarisayo wanafiki! kwa sa-
babu mnatoa sehemu ya kumi
ya mnanaa na dili na bizari,[f]
lakini mmepuuza mambo ma-
zito zaidi ya Sheria, yaa-
ni, haki,[g] rehema,[h] na uamini-
fu. Mlipaswa kufanya mambo

**23:5** *Au “wanapanua vibweta vyao.” **23:6** *Au “bora.” **23:7** *Au “Mwalimu.”

**23:14** *Angalia Nyongeza A3. **23:15** *Angalia Kamusi, uku. 2012.

**SURA YA 23**
*a* Mal 2:7, 8
*b* Mt 11:28
*c* Lu 11:46
*d* Mt 6:1, 2
*e* Kum 6:6, 8
*f* Hes 15:38, 39
*g* Mk 12:38, 39; Lu 11:43; Lu 14:7, 10; Lu 20:46
*h* Yoh 13:13
*i* Mt 6:9
*j* Mt 20:26; Mk 9:35; Lu 22:26
*k* Met 16:18
*l* Met 29:23; Mt 18:4; Lu 14:11; Ro 12:3; 1Pe 5:5

**Safu ya 2**
*a* Lu 11:52
*b* Mt 6:2; Lu 12:56
*c* Mt 15:14
*d* Mt 5:34, 35
*e* 1Fa 8:13
*f* Law 27:30
*g* Mik 6:8; Yoh 7:24
*h* Mt 9:13; Mt 12:7

hayo, bila kupuuza yale me-
ngine.[a] **24** Viongozi vipofu,[b]
ambao huchuja mbu[c] lakini
hummeza ngamia![d]

**25** “Ole wenu, waandishi na
Mafarisayo wanafiki! kwa sa-
babu mnasafisha upande wa
nje wa kikombe na wa sahani,[e]
lakini ndani vimejaa pupa*[f] na
kutojizuia.[g] **26** Farisayo ki-
pofu, safisha kwanza ndani ya
kikombe na sahani ili upande
wa nje uwe safi pia.

**27** “Ole wenu, waandishi na
Mafarisayo wanafiki![h] kwa sa-
babu mnafanana na makabu-
ri yaliyopakwa chokaa,[i] amba-
yo kwa nje yanapendeza laki-
ni ndani yamejaa mifupa ya
wafu na kila namna ya ucha-
fu. **28** Vivyo hivyo, kwa nje
mnaonekana waadilifu kwa
watu, lakini ndani mmejaa
unafiki na uasi sheria.[j]

**29** “Ole wenu, waandishi na
Mafarisayo wanafiki![k] kwa
sababu mnajenga makabu-
ri ya manabii na kuyarembe-
sha makaburi* ya waadilifu,[l]
**30** nanyi mnasema, ‘Kama tu-
ngeishi katika siku za ma-
babu zetu, hatungeshirikiana
nao kumwaga damu ya mana-
bii.’ **31** Kwa hiyo, mnashuhu-
dia dhidi yenu wenyewe kwa-
mba ninyi ni wana wa wale wa-
liowaua manabii.[m] **32** Basi,
kijazeni kipimo cha maba-
bu zenu.

**33** “Ninyi nyoka, wana wa
nyoka,*[n] mtaikimbiaje huku-
mu ya Gehena?#[o] **34** Kwa sa-
babu hiyo, ninawatuma kwe-
nu manabii[p] na watu wenye
hekima na walimu wa watu

---

**23:25** *Au “vitu vilivyoporwa.” **23:29** *Au “makaburi ya ukumbusho.” **23:33** *Au “nyoka-vipiri.” #Angalia Kamusi, uku. 2012.

wote.[a] Baadhi yao mtawaua[b]
na kuwatundika kwenye miti,
na baadhi yao mtawapiga mi-
jeledi[c] katika masinagogi yenu
na kuwatesa[d] katika jiji baa-
da ya jiji, **35** ili damu yote ya
waadilifu iliyomwagwa dunia-
ni ije juu yenu, kuanzia damu
ya Abeli[e] mwadilifu mpaka
damu ya Zekaria mwana
wa Barakia, ambaye mlimuua
kati ya patakatifu na ma-
dhabahu.[f] **36** Kwa kweli ni-
nawaambia, mambo yote haya
yatakipata kizazi hiki.

**37** “Yerusalemu, Yerusale-
mu, muuaji wa manabii na ali-
yewapiga mawe wale waliotu-
mwa kwake[g]—nilijaribu mara
ngapi kuwakusanya watoto
wako, kama vile kuku ana-
vyokusanya vifaranga wake
chini ya mabawa yake! Lakini
hamkutaka.[h] **38** Tazama!
Mmeachiwa nyumba yenu.*[i]
**39** Kwa maana ninawaambia,
tangu sasa hamtaniona tena
mpaka mtakaposema, ‘Ame-
barikiwa yule anayekuja kati-
ka jina la Yehova!’”*[j]

# 24

**24** Yesu alipokuwa akito-
ka hekaluni, wanafu-
nzi wake wakamkaribia na ku-
mwonyesha majengo ya heka-
lu. **2** Akawaambia: “Je, mna-
ona vitu hivi vyote? Kwa kweli
ninawaambia, hakuna jiwe li-
takaloachwa hapa juu ya
jiwe lingine bila kuangushwa
chini.”[k]

**3** Alipokuwa ameketi kwe-
nye Mlima wa Mizeituni, wana-
funzi wakamkaribia fařagha-
ni, wakamuuliza: “Tuambie,
mambo haya yatatukia lini, na
ni nini itakayokuwa ishara ya

---

**23:38** *Au labda, “Mmeachiwa nyumba yenu ukiwa.” **23:39** *Angalia Nyongeza A5.

---

SURA YA 23
- a Lu 11:42
- b Mt 15:14
- c Law 11:23
- d Law 11:4
- e Mk 7:3, 4
- f Mk 12:38, 40
- g Lu 11:39
- h Lu 12:56
- i Lu 11:44 Mdo 23:3
- j Lu 16:15
- k Mt 6:2
- l Lu 11:47
- m Lu 11:48 Mdo 7:52 Ebr 11:32, 37
- n Mt 3:7 Mt 12:34 Lu 3:7
- o Mt 10:28 Lu 12:5
- p Lu 11:49-51

Safu ya 2
- a Mt 13:52
- b Yoh 16:2 Mdo 7:59
- c Mdo 5:40 2Ko 11:24
- d Lu 21:12
- e Mwa 4:8, 10 Ebr 11:4
- f 2Nya 24:20-22
- g Yoh 8:59 Ebr 11:32, 37
- h Lu 13:34 Lu 19:41, 42
- i 1Fa 9:7, 8 Yer 12:7 Yer 22:5 Mt 21:43 Lu 21:20
- j Zb 118:26

SURA YA 24
- k Mk 13:1, 2 Lu 19:44 Lu 21:5, 6

kuwapo*[a] kwako na ya umali-
zio wa mfumo wa mambo?”*[b]
**4** Yesu akawajibu: “Jiha-
dharini ili mtu yeyote asiwa-
potoshe,[c] **5** kwa maana we-
ngi watakuja kwa msingi wa
jina langu, wakisema, ‘Mimi
ndiye Kristo,’ nao watawapo-
tosha wengi.[d] **6** Mtasikia ku-
husu vita na habari za vita.
Msishtuke kwa maana lazima
mambo hayo yatukie, lakini
ule mwisho bado.[e]
**7** “Kwa maana taifa litapi-
gana na taifa na ufalme ku-
pigana na ufalme,[f] kutakuwa
na upungufu wa chakula[g] na
matetemeko ya ardhi sehemu
mbalimbali.[h] **8** Mambo hayo
yote ni mwanzo wa maumivu
ya taabu.
**9** “Kisha watu watawakabi-
dhi kwenye dhiki[i] na kuwaua
ninyi,[j] nanyi mtachukiwa na
mataifa yote kwa sababu
ya jina langu.[k] **10** Pia, wengi
watakwazika, nao watasalitia-
na na kuchukiana. **11** Mana-
bii wengi wa uwongo watato-
kea na kuwapotosha wengi;[l]
**12** na kwa sababu ya kuonge-
zeka kwa uasi sheria, upendo
wa wengi utapoa. **13** Laki-
ni yule atakayevumilia* mpa-
ka mwisho ndiye atakayeoko-
lewa.[m] **14** Na hii habari nje-
ma ya Ufalme itahubiriwa ka-
tika dunia yote inayokaliwa
ili kuwa ushahidi kwa matai-
fa yote,[n] na ndipo ule mwisho
utakapokuja.
**15** “Kwa hiyo, mtakapoo-
na kile kitu chenye kuchu-
kiza sana kinachosababi-
sha ukiwa, kama alivyosema
nabii Danieli, kikiwa kimesi-
mama mahali patakatifu[o]
(msomaji na atumie utambu-
zi), **16** ndipo wale walio Yu-
dea waanze kukimbilia mili-
mani.[a] **17** Mtu aliye juu ya
paa la nyumba asishuke ku-
chukua mali ndani ya nyumba
yake; **18** na mtu aliye sha-
mbani asirudi kuchukua vazi
lake la nje. **19** Ole wao wa-
nawake wenye mimba na wale
wanaonyonyesha mtoto ka-
tika siku hizo! **20** Endeleeni
kusali ili mtakapokimbia isi-
we wakati wa majira ya bari-
di kali wala siku ya Sabato;
**21** kwa maana wakati huo ku-
takuwa na dhiki kuu[b] amba-
yo haijawahi kutokea tangu
mwanzo wa ulimwengu mpaka
sasa, hapana, wala haitatokea
tena.[c] **22** Kwa kweli, kama
siku hizo hazingefupishwa,
hakuna mwili wowote ambao
ungeokolewa; lakini kwa sa-
babu ya wale waliochaguliwa,
siku hizo zitafupishwa.[d]
**23** “Na ikiwa mtu yeyote
atawaambia, ‘Tazama! Kristo
yuko hapa,’[e] au, ‘Yuko pale!’
msiamini.[f] **24** Kwa maana
Kristo wengi wa uwongo na
manabii wa uwongo[g] watato-
kea na kufanya ishara kubwa
na maajabu ili kuwapotosha,[h]
ikiwezekana, hata wale wa-
liochaguliwa. **25** Tazama! Ni-
mewaonya mapema. **26** Basi,
watu wakiwaambia, ‘Tazama!
Yuko nyikani,’ msiende; ‘Taza-
ma! Yumo katika vyumba vya
ndani,’ msiamini.[i] **27** Kwa
maana kama radi inavyoto-
kea mashariki na kuangaza
mpaka magharibi, ndivyo ku-
wapo* kwa Mwana wa binada-
mu kutakavyokuwa.[j] **28** Po-
pote palipo na mzoga, hapo
ndipo tai watakapokusa-
nyika.[k]

---

**24:3, 27** *Angalia Kamusi, uku. 2012.
**24:13** *Au “anayevumilia.”

**SURA YA 24**
*a* Mt 24:27, Mt 24:37-39
*b* Mt 13:39, Mt 28:20, Mk 13:3, 4, Lu 21:7
*c* Mk 13:5, 6, Lu 21:8
*d* Mt 24:24
*e* Mk 13:7, Lu 21:9
*f* Ufu 6:4
*g* Mdo 11:28, Ufu 6:6
*h* Mk 13:8, Lu 21:10, 11
*i* Yoh 15:20, Mdo 11:19, Ufu 2:10
*j* Yoh 16:2, Mdo 7:59, Mdo 12:1, 2, Ufu 6:11
*k* Mt 10:17, 22, Mk 13:9, 13, Lu 21:12, 13, Lu 21:17, Yoh 15:21, 2Ti 3:12
*l* Mt 7:15, 1Ti 4:1, 2Pe 2:1
*m* Mt 10:22, Mk 13:13, Lu 21:19, Ebr 10:36
*n* Mt 9:35, Mt 28:19, 20, Mk 13:10, Ufu 14:6
*o* Da 9:27, Da 11:31, Da 12:11, Mk 13:14-18, Lu 21:20

**Safu ya 2**
*a* Lu 21:21-23
*b* Lu 21:23, Ufu 7:14
*c* Da 12:1, Mk 13:19
*d* Mk 13:20
*e* Mt 24:5
*f* Mk 13:21-23
*g* Mt 7:15, 2Pe 2:1
*h* Mt 7:22, 23, 2Th 2:9
*i* Lu 17:23
*j* Lu 17:24
*k* Lu 17:37

**29** “Mara tu baada ya dhiki
ya siku hizo jua litatiwa giza,[a]
mwezi hautatoa nuru yake,
nyota zitaanguka kutoka mbi-
nguni, na nguvu za mbi-
ngu zitatikiswa.[b] **30** Ndipo
ishara ya Mwana wa binada-
mu itakapoonekana mbingu-
ni, na makabila yote ya du-
nia yatajipigapiga kwa huzu-
ni,[c] nayo yatamwona Mwana
wa binadamu[d] akija juu ya ma-
wingu ya mbinguni akiwa na
nguvu na utukufu mwingi.[e]
**31** Kisha atawatuma malaika
zake pamoja na sauti kubwa
ya tarumbeta, nao watawaku-
sanya watu wake waliochagu-
liwa kutoka kwenye zile pepo
nne za dunia, kuanzia mwi-
sho mmoja wa mbingu mpaka
mwisho mwingine.[f]

**32** “Basi jifunzeni mfano
huu kutokana na mtini: Mara
tu matawi yake machanga ya-
napokuwa laini na kuchipua
majani, mnajua kwamba kia-
ngazi kinakaribia.[g] **33** Vivyo
hivyo, ninyi pia mtakapoona
mambo yote hayo, jueni kwa-
mba yuko karibu milangoni.[h]
**34** Kwa kweli ninawaambia
kizazi hiki hakitapitilia mbali
kamwe mpaka mambo haya
yote yatukie. **35** Mbingu na
dunia zitapitilia mbali, laki-
ni maneno yangu hayatapitilia
mbali kamwe.[i]

**36** “Kuhusu siku hiyo na
saa hiyo, hakuna mtu anaye-
jua,[j] hata malaika wa mbingu-
ni wala Mwana, ila Baba tu.[k]
**37** Kwa maana kama siku za
Noa zilivyokuwa,[l] ndivyo
kuwapo* kwa Mwana wa
binadamu kutakavyokuwa.[m]
**38** Kwa maana kama walivyo-
kuwa katika siku hizo kab-
la ya Gharika, wakila na ku-
nywa, wanaume wakioa na
wanawake wakiolewa, mpa-
ka siku ambayo Noa aliingia
ndani ya safina,[a] **39** nao ha-
wakujali mpaka Gharika ika-
ja na kuwafagilia mbali wote,[b]
ndivyo kuwapo kwa Mwana
wa binadamu kutakavyokuwa.
**40** Kisha wanaume wawili wa-
takuwa shambani; mmoja ata-
chukuliwa na mwingine ataa-
chwa. **41** Wanawake wawi-
li watakuwa wakisaga kwenye
jiwe la kusagia; mmoja ata-
chukuliwa na mwingine ataa-
chwa.[c] **42** Kwa hiyo, ende-
leeni kukesha kwa sababu ha-
mjui Bwana wenu atakuja siku
gani.[d]

**43** “Lakini jueni jambo hili:
Ikiwa mwenye nyumba ange-
jua mwizi atakuja katika
kesha gani,*[e] angekaa macho
na hangeruhusu nyumba yake
ivunjwe.[f] **44** Kwa hiyo ninyi
pia iweni tayari,[g] kwa sababu
Mwana wa binadamu atakuja
saa msiyotazamia.

**45** “Kwa kweli ni nani mtu-
mwa mwaminifu na mwenye
busara* ambaye bwana wake
alimweka rasmi asimamie wa-
tumishi wake wa nyumbani
na kuwapa chakula chao kwa
wakati unaofaa?[h] **46** Mwe-
nye furaha ni mtumwa huyo
ikiwa bwana wake ataka-
pokuja atamkuta akifanya hi-
vyo![i] **47** Kwa kweli ninawaa-
mbia, atamweka rasmi asima-
mie mali zake zote.

**48** “Lakini ikiwa mtumwa
huyo mwovu atasema moyoni
mwake, ‘Bwana wangu anaka-
wia,’[j] **49** naye aanze kuwapi-
ga watumwa wenzake na kula
na kunywa pamoja na wale-

**SURA YA 24**

*a* Yoe 2:31
*b* Mk 13:24, 25; Lu 21:25, 26
*c* Ufu 1:7
*d* Da 7:13
*e* Mt 26:64; Mk 13:26; Lu 21:27
*f* Mk 13:27
*g* Mk 13:28-31; Lu 21:29-33
*h* Yak 5:8, 9
*i* Lu 21:33
*j* 1Th 5:1, 2
*k* Mk 13:32; Mdo 1:7
*l* Mwa 6:11-13
*m* Lu 17:26, 27

**Safu ya 2**

*a* Mwa 7:7; Ebr 11:7; 1Pe 3:19, 20; 2Pe 2:5
*b* Mwa 7:23; 2Pe 3:6
*c* Lu 17:35
*d* Mt 25:13; Mk 13:33; Lu 21:36
*e* 1Th 5:2; 2Pe 3:10
*f* Lu 12:39, 40
*g* Mk 13:35
*h* Lu 12:42-44
*i* Ufu 16:15
*j* Lu 12:45, 46

**24:37** *Angalia Kamusi, uku. 2012.
**24:43** *Au “wakati gani wa usiku.”
**24:45** *Au “hekima.”

vi wa kupindukia, **50** bwana
wa mtumwa huyo atakuja siku
asiyotazamia na katika saa
asiyoijua,[a] **51** naye atamwa-
dhibu kwa ukali sana na ku-
mweka pamoja na wanafiki.
Huko ndiko atalia na kusaga
meno yake.[b]

**25** “Basi Ufalme wa mbi-
nguni ni kama mabikira
kumi waliochukua taa zao[c] na
kwenda kumpokea bwana ha-
rusi.[d] **2** Watano kati yao wa-
likuwa wapumbavu, na wata-
no walikuwa wenye busara.*[e]
**3** Wale wapumbavu walibe-
ba taa zao lakini hawakube-
ba mafuta, **4** lakini wale we-
nye busara walibeba mafu-
ta kwenye chupa zao pamoja
na taa zao. **5** Bwana haru-
si alipokawia kuja, wote wa-
lisinzia na kulala. **6** Katika-
ti ya usiku kukatokea mwi-
to, ‘Huyu hapa Bwana harusi!
Nendeni mkamlaki.’ **7** Ndi-
po mabikira wote wakasima-
ma na kuzitayarisha taa zao.[f]
**8** Wale wapumbavu wakawaa-
mbia wenye busara, ‘Tuga-
wieni mafuta yenu, kwa saba-
bu taa zetu zinakaribia kuzi-
mika.’ **9** Wale wenye busara
wakawajibu: ‘Labda hayata-
tutosha sisi sote. Nendeni
kwa wauzaji mkajinunulie.’
**10** Walipokuwa wakienda ku-
nunua mafuta, bwana haru-
si akaja. Mabikira walioku-
wa tayari wakaingia pamoja
naye kwenye karamu ya
ndoa,[g] na mlango ukafu-
ngwa. **11** Baadaye wale ma-
bikira wengine pia wakaja, wa-
kisema, ‘Bwana, Bwana, tufu-
ngulie!’[h] **12** Akawajibu, ‘Kwa
kweli ninawaambia, siwajui
ninyi.’

**13** “Kwa hiyo, endeleeni ku-
kesha[a] kwa sababu hamjui ile
siku wala saa.[b]

**14** “Kwa maana ni kama
mtu aliye karibu kusafiri
ng’ambo, aliyewaita watumwa
wake na kuwakabidhi mali
zake.[c] **15** Akampa mmoja ta-
lanta* tano, mwingine mbili,
na mwingine moja, kila mtu-
mwa kulingana na uwezo
wake, kisha akaenda ng’ambo.
**16** Mara moja yule aliyepokea
talanta tano akaenda kufanya
biashara nazo, akapata tala-
nta tano zaidi. **17** Vivyo hi-
vyo, yule aliyepokea mbili
akapata talanta mbili zaidi.
**18** Lakini mtumwa aliyepo-
kea moja tu akaenda akachi-
mba shimo ardhini na kuficha
zile pesa* za bwana wake.

**19** “Baada ya muda mrefu,
bwana wa watumwa hao aka-
rudi na kufanya hesabu
nao.[d] **20** Basi, yule aliyepo-
kea talanta tano akaja na ku-
leta talanta tano zaidi, aki-
sema, ‘Bwana, ulinikabidhi
talanta tano, ona, nimepata
talanta tano zaidi.’[e] **21** Bwa-
na wake akamwambia: ‘Vema,
mtumwa mwema na mwamini-
fu! Umekuwa mwaminifu ka-
tika mambo machache. Nita-
kuweka juu ya mambo mengi.[f]
Ingia katika shangwe ya bwa-
na wako.’[g] **22** Kisha yule ali-
yepokea talanta mbili akaja na
kusema, ‘Bwana, ulinikabidhi
talanta mbili, ona, nimepata
talanta mbili zaidi.’[h] **23** Bwa-
na wake akamwambia: ‘Vema,
mtumwa mwema na mwamini-
fu! Umekuwa mwaminifu kati-
ka mambo machache. Nitaku-
weka juu ya mambo mengi.

**SURA YA 24**
*a* Mt 25:13
*b* Mt 13:42

**SURA YA 25**
*c* Lu 12:35; Flp 2:15
*d* Yoh 3:28, 29; Ufu 19:7
*e* Mt 7:24, 26
*f* Lu 12:35
*g* Ufu 19:9
*h* Lu 13:25, 27

**Safu ya 2**
*a* 1Th 5:6; 1Pe 5:8
*b* Mt 24:42, 50; Mk 13:33
*c* Lu 19:12, 13
*d* Lu 19:15
*e* Lu 19:16, 17
*f* Lu 16:10
*g* Ebr 12:2
*h* Lu 19:18, 19

**25:2** * Au “hekima.”

**25:15** * Talanta ya Wagiriki ilikuwa sawa na kilogramu 20.4. Angalia Nyongeza B14. **25:18** * Tnn., “fedha.”

Ingia katika shangwe ya bwa-
na wako.’
**24** “Mwishowe mtumwa ali-
yepokea talanta moja akaja na
kusema: ‘Bwana nilijua wewe
ni mtu mgumu, ambaye huvu-
na mahali ambapo hukupanda
na kukusanya mahali ambapo
hukupepeta.[a] **25** Kwa hiyo,
niliogopa nikaenda na kuficha
talanta yako ardhini. Chukua
mali yako.’ **26** Bwana wake
akamjibu: ‘Mtumwa mwovu na
mvivu, ulijua kwamba nilivu-
na mahali ambapo sikupanda
na kukusanya mahali ambapo
sikupepeta, sivyo? **27** Basi,
ungeweka pesa* zangu ben-
ki, ili nitakaporudi nizichukue
pamoja na faida.
**28** “‘Kwa hiyo, ichukueni
talanta hiyo kutoka kwake
mkampe yule mwenye talanta
kumi.[b] **29** Kwa maana kila
mtu aliye na kitu ataongeze-
wa, naye atakuwa na vitu vi-
ngi. Lakini mtu asiye na kitu,
hata kile alicho nacho kita-
chukuliwa.[c] **30** Basi mtupe-
ni nje gizani mtumwa huyo
asiyefaa kitu. Huko ndiko ata-
lia na kusaga meno yake.’
**31** “Mwana wa binadamu[d]
atakapokuja katika utuku-
fu wake, pamoja na malaika
wote,[e] ataketi kwenye kiti cha-
ke cha ufalme chenye utuku-
fu. **32** Mataifa yote yataku-
sanyika mbele yake, naye ata-
watenganisha watu mmoja
kutoka kwa mwenzake, kama
vile mchungaji anavyote-
nganisha kondoo na mbuzi.
**33** Naye atawaweka kondoo[f]
kwenye mkono wake wa kuu-
me, lakini mbuzi kwenye mko-
no wake wa kushoto.[g]

**34** “Ndipo Mfalme atawaa-
mbia wale walio kwenye mko-
no wake wa kuume: ‘Njoo-
ni, ninyi ambao mmebarikiwa
na Baba yangu, urithini Ufal-
me uliotayarishwa kwa ajili
yenu tangu kuwekwa msingi
wa ulimwengu. **35** Kwa maa-
na nilikuwa na njaa mkani-
pa chakula; nilikuwa na kiu
mkanipa kinywaji. Nilikuwa
mgeni mkanikaribisha vizu-
ri;[a] **36** nilikuwa uchi,* mka-
nivika nguo.[b] Nilikuwa mgo-
njwa mkanitunza. Niliku-
wa gerezani mkanitembelea.’[c]
**37** Ndipo waadilifu watamuu-
liza: ‘Bwana, ni lini tulipo-
kuona ukiwa na njaa tukakuli-
sha, au ukiwa na kiu tukakupa
kinywaji?[d] **38** Ni lini tulipo-
kuona ukiwa mgeni tukakuka-
ribisha, au ukiwa uchi tuka-
kuvika? **39** Ni lini tulipokuo-
na ukiwa mgonjwa au uki-
wa gerezani tukakutembelea?’
**40** Mfalme atawajibu, ‘Kwa
kweli ninawaambia, kwa kadi-
ri ambavyo mlimtendea aliye
mdogo zaidi kati ya hawa ndu-
gu zangu, mlinitendea mimi.’[e]
**41** “Kisha atawaambia wale
walio kwenye mkono wake wa
kushoto: ‘Ondokeni kwa-
ngu[f] ninyi mliolaaniwa, ne-
ndeni katika moto wa mile-
le[g] aliotayarishiwa Ibilisi na
malaika zake.[h] **42** Kwa maa-
na nilikuwa na njaa, lakini
hamkunipa chakula, nilikuwa
na kiu, lakini hamkunipa ki-
nywaji. **43** Nilikuwa mgeni,
lakini hamkunikaribisha; nili-
kuwa uchi, lakini hamkunivi-
ka nguo; nilikuwa mgonjwa na
nilikuwa gerezani lakini ha-
mkunitunza.’ **44** Nao pia wa-
tamuuliza: ‘Bwana, ni lini tu-

**25:27** *Tnn., “fedha.”

**25:36** *Au “sikuwa na mavazi ya kutosha.”

**SURA YA 25**
a Lu 19:20-23
b Lu 19:24-26
c Mt 13:12, Mk 4:25, Lu 8:18, Yoh 15:2
d Da 7:13
e Mt 16:27
f Yoh 10:14
g Mt 25:41

**Safu ya 2**
a Ebr 13:2, 3Yo 5
b Yak 2:15, 16
c 2Ti 1:16
d Mt 10:42
e Met 19:17, Mt 10:40, Mk 9:41, Ebr 6:10
f Mt 7:23
g Mt 18:8, 9
h Ufu 12:9, Ufu 20:10

lipokuona ukiwa na njaa au
ukiwa na kiu au ukiwa mgeni
au ukiwa uchi au ukiwa mgo-
njwa au ukiwa gerezani tuka-
kosa kukuhudumia?’ **45** Ndi-
po atawajibu: ‘Kwa kweli ni-
nawaambia, kwa kadiri amba-
vyo hamkumtendea mmoja wa
hawa wadogo zaidi, hamkuni-
tendea mimi.’[a] **46** Hao wata-
katiliwa mbali milele,*[b] lakini
waadilifu watapata uzima wa
milele.”[c]

**26** Basi Yesu alipomaliza
kusema hayo yote, aka-
waambia wanafunzi wake:
**2** “Mnajua kwamba baada ya
siku mbili kutakuwa na Pasa-
ka,[d] naye Mwana wa binada-
mu atatolewa ili auawe kwe-
nye mti.”[e]

**3** Ndipo wakuu wa makuha-
ni na wazee wa watu waka-
kusanyika katika ua wa ku-
hani mkuu aliyeitwa Kayafa,[f]
**4** nao wakapanga njama pa-
moja[g] ili kumkamata Yesu kwa
hila* na kumuua. **5** Hata hi-
vyo, walikuwa wakisema: “Si
kwenye sherehe, ili watu wasi-
fanye ghasia.”

**6** Yesu alipokuwa Bethania
katika nyumba ya Simoni
mwenye ukoma,[h] **7** mwana-
mke fulani aliyekuwa na chu-
pa ya alabasta yenye mafuta
ghali yenye marashi akamkari-
bia, akaanza kuyamimina juu
ya kichwa cha Yesu alipokuwa
akila.* **8** Walipoona hilo wa-
nafunzi wakakasirika na ku-
sema: “Hasara hii ni ya nini?
**9** Kwa maana mafuta haya ya-
ngeuzwa kwa kiasi kikubwa
cha pesa na kupewa maskini.”
**10** Akijua jambo hilo, Yesu
akawaambia: “Kwa nini mnata-
ka kumsumbua mwanamke
huyu? Amenitendea jambo
jema. **11** Kwa maana maski-
ni mnao sikuzote,[a] lakini mimi
hamtakuwa nami sikuzote.[b]
**12** Alipomimina mafuta haya
yenye marashi kwenye mwili
wangu, alifanya hivyo ili kuni-
tayarisha kwa ajili ya mazishi.[c]
**13** Kwa kweli ninawaambia,
popote ambapo hii habari nje-
ma itahubiriwa ulimwenguni,
jambo alilofanya mwanamke
huyu litatajwa pia ili kumku-
mbuka.”[d]

**14** Ndipo mmoja wa wale
12, aliyeitwa Yuda Iskariote,[e]
akaenda kwa wakuu wa maku-
hani[f] **15** na kuwauliza: “Mta-
nipa nini ili nimsaliti kwe-
nu?”[g] Wakakubaliana naye vi-
pande 30 vya fedha.[h] **16** Basi
tangu wakati huo akaanza ku-
tafuta nafasi nzuri ya ku-
msaliti.

**17** Siku ya kwanza ya She-
rehe ya Mikate Isiyo na
Chachu[i] wanafunzi wakaja ku-
muuliza Yesu: “Unataka tuku-
tayarishie wapi mlo wa Pasa-
ka?”[j] **18** Akawaambia: “Ne-
ndeni jijini kwa mwanamume
fulani mkamwambie, ‘Mwali-
mu anasema: “Wakati wa-
ngu uliowekwa umekaribia;
nitasherehekea Pasaka pamo-
ja na wanafunzi wangu nyu-
mbani kwako.”’” **19** Basi, wa-
nafunzi wakafanya kama Yesu
alivyowaagiza, wakaandaa
Pasaka.

**20** Ilipofika jioni,[k] Yesu ali-
kuwa ameketi mezani pa-
moja na wale wanafunzi 12.[l]
**21** Walipokuwa wakila, aka-
sema: “Kwa kweli ninawaa-
mbia, mmoja wenu atanisali-
ti.”[m] **22** Wakiwa wamehuzu-
nishwa sana na jambo hilo,

---

**25:46** *Yaani, kutoka kwa uhai. Tnn., “kukata matawi; kupogolewa.” **26:4** *Au “kwa ujanja.” **26:7** *Au “alipokuwa ameketi mezani.”

---

SURA YA 25
a Zek 2:8; Mdo 9:4, 5
b 2Pe 2:9
c Ro 2:6, 7

SURA YA 26
d Kut 12:14; Mk 14:1, 2; Lu 22:1, 2; Yoh 13:1
e Mt 16:21; Mt 20:18, 19; Mt 27:26; Mk 15:15; Yoh 19:16
f Mt 26:57; Lu 3:2; Yoh 11:49; Yoh 18:13, 24
g Zb 2:2
h Mk 14:3-9; Yoh 12:1-8

Safu ya 2
a Kum 15:11
b Mk 14:7
c Mk 14:8; Yoh 12:7
d Mk 14:9
e Mt 10:2, 4; Yoh 13:2
f Mk 14:10, 11; Lu 22:3-6
g Yoh 11:57
h Kut 21:32; Zek 11:12; Mt 27:3
i Kut 12:18; Kut 23:15; Lu 22:1
j Mk 14:12-16; Lu 22:7-13
k Kum 16:6
l Mk 14:17-21; Lu 22:14
m Lu 22:21-23; Yoh 6:70; Yoh 13:21, 22

kila mmoja wao akaanza ku-
muuliza: “Bwana, je, ni mimi?”
**23** Akawajibu: “Anayechovya
mkono wake pamoja nami ka-
tika bakuli ndiye atakayeni-
saliti.[a] **24** Kwa kweli, Mwana
wa binadamu anaenda zake,
kama ilivyoandikwa kumhu-
su, lakini ole[b] wake mtu ata-
kayemsaliti Mwana wa bina-
damu![c] Ingekuwa afadhali
kama mtu huyo hangezali-
wa.”[d] **25** Yuda, aliyekuwa ka-
ribu kumsaliti akauliza: “Je,
ni mimi, Rabi?” Yesu akamji-
bu: “Wewe mwenyewe ume-
sema.”

**26** Walipokuwa wakiende-
lea kula, Yesu akachukua
mkate, na baada ya kutoa
baraka, akaumega,[e] akawa-
pa wanafunzi wake, akasema:
“Chukueni mle. Huu unamaa-
nisha mwili wangu.”[f] **27** Ki-
sha akachukua kikombe, aka-
shukuru na kuwapa akise-
ma: “Kunyweni ninyi nyote,[g]
**28** kwa maana hii inamaani-
sha ‘damu yangu[h] ya aga-
no,’[i] ambayo itamwagwa kwa
ajili ya wengi[j] ili wasamehe-
we dhambi.[k] **29** Lakini nina-
waambia: sitakunywa tena ka-
mwe divai yoyote ya mzabi-
bu mpaka siku nitakapoinywa
ikiwa mpya pamoja nanyi ka-
tika Ufalme wa Baba yangu.”[l]
**30** Mwishowe, baada ya kui-
mba sifa,* wakaenda kwenye
Mlima wa Mizeituni.[m]

**31** Ndipo Yesu akawaambia:
“Ninyi nyote mtakwazika ku-
husiana nami usiku wa leo,
kwa maana imeandikwa: ‘Ni-
tampiga mchungaji, nao ko-
ndoo wa kundi watatawanyi-
ka.’[n] **32** Lakini baada ya ku-
fufuliwa nitawatangulia kui-
ngia Galilaya.”[a] **33** Lakini
Petro akajibu: “Hata we-
ngine wote wakikwazika ku-
husiana nawe, mimi sita-
kwazika kamwe!”[b] **34** Yesu
akamwambia: “Kwa kweli ni-
nakuambia, usiku huu, kab-
la jogoo hajawika, utanikana
mara tatu.”[c] **35** Petro aka-
mwambia: “Hata nikilazimika
kufa pamoja nawe, sitakuka-
na kamwe.”[d] Wale wanafunzi
wengine wote wakasema vi-
vyo hivyo.

**36** Ndipo Yesu akaja pamo-
ja nao mpaka mahali pa-
napoitwa Gethsemane,[e] aka-
waambia wanafunzi: “Ketini
hapa, mimi naenda pale ku-
sali.”[f] **37** Akamchukua Pe-
tro na wale wana wawili wa
Zebedayo, naye akaanza ku-
huzunika na kutaabika sana.[g]
**38** Ndipo akawaambia: “Ni-
mehuzunika* sana, kiasi cha
kufa. Kaeni hapa na mwende-
lee kukesha pamoja nami.”[h]
**39** Akasonga mbele kidogo,
akaanguka kifudifudi, akasa-
li:[i] “Baba yangu, ikiwa ina-
wezekana, niondolee kikombe
hiki.[j] Lakini, si kama ninavyo-
penda, bali kama unavyope-
nda.”[k]

**40** Akarudi na kuwakuta
wanafunzi wakiwa wamela-
la usingizi, akamuuliza Pe-
tro: “Je, hamngeweza ku-
kesha pamoja nami hata
kwa saa moja?[l] **41** Endeleeni
kukesha[m] na kusali bila kua-
cha,[n] ili msiingie katika ma-
jaribu.[o] Bila shaka, roho ina-
taka* lakini mwili ni dhaifu.”[p]
**42** Akaenda tena mara ya pili
na kusali: “Baba yangu, iki-
wa siwezi kuepuka kunywa

**26:30** * Au “zaburi.”

**26:38** * Au “nafsi yangu inahuzunika.”
**26:41** * Au “inapenda.”

**SURA YA 26**
a Zb 41:9; Mk 14:20; Lu 22:21; Yoh 13:26
b Kum 27:25
c Lu 22:22; Yoh 17:12
d Mk 14:21
e 1Ko 10:16
f Mk 14:22; Lu 22:19; 1Ko 11:23-26
g Mk 14:23; Lu 22:20
h 1Ko 10:16
i Kut 24:8; Yer 31:31; Ebr 7:22
j Mt 20:28; Mk 14:24
k Efe 1:7; Ebr 9:20, 22
l Mk 14:25; Lu 22:18
m Lu 22:39; Yoh 18:1
n Zek 13:7; Mk 14:27, 28; Yoh 16:32

**Safu ya 2**
a Mt 28:7; Mt 28:16
b Mk 14:29-31
c Mk 14:30; Lu 22:34; Yoh 13:38
d Lu 22:33
e Yoh 18:1
f Mk 14:32-36; Lu 22:40
g Isa 53:3
h Mk 14:34
i Ebr 5:7
j Mt 20:22; Yoh 18:11
k Mk 14:36; Lu 22:42; Yoh 5:30; Yoh 6:38; Ebr 10:9
l Mk 14:37-42; Lu 22:45
m Mk 13:33; 1Pe 5:8; Ufu 16:15
n Lu 18:1; Ro 12:12; Efe 6:18; 1Pe 4:7
o Mt 6:13; Lu 22:46
p Mk 14:38; Ro 7:23

kikombe hiki, acha mapenzi
yako yatendeke.”[a] **43** Akaja
tena na kuwakuta wakiwa wa-
melala usingizi, kwa maana
macho yao yalikuwa mazito.
**44** Basi akawaacha, akaenda
tena kusali mara ya tatu, aki-
sema tena jambo lilelile.
**45** Kisha akarudi na kuwaa-
mbia wanafunzi: “Mnalala na
kupumzika wakati kama huu!
Tazama! Saa imekaribia ya
Mwana wa binadamu kusali-
tiwa mikononi mwa watenda
dhambi. **46** Simameni twe-
nde. Tazama! Msaliti wangu
amekaribia.” **47** Alipokuwa
bado akizungumza, tazama!
Yuda, mmoja wa wale 12, aka-
ja pamoja na umati mkubwa
wakiwa na mapanga na maru-
ngu, walikuwa wametumwa na
wakuu wa makuhani na wazee
wa watu.[b]

**48** Basi msaliti wake ali-
kuwa amewapa ishara, aki-
sema: “Yule nitakayembu-
su, huyo ndiye; mkamateni.”
**49** Akaenda moja kwa moja
kwa Yesu akasema: “Salamu,
Rabi!” kisha akambusu kwa
wororo. **50** Lakini Yesu aka-
muuliza: “Mwenzangu, ume-
kuja kufanya nini?”[c] Ndipo wa-
kaja na kumkamata Yesu na
kumtia nguvuni. **51** Lakini
tazama! mmoja wa wale wa-
liokuwa pamoja na Yesu
akanyoosha mkono wake,
akauchomoa upanga wake,
akampiga mtumwa wa ku-
hani mkuu na kumkata si-
kio.[d] **52** Ndipo Yesu aka-
mwambia: “Rudisha upanga
wako mahali pake,[e] kwa maa-
na wote wanaochukua upa-
nga wataangamia kwa upa-
nga.[f] **53** Au unafikiri siwezi
kumwomba Baba yangu ani-
pe sasa hivi vikosi zaidi ya
12 vya malaika?[a] **54** Hata hi-
vyo, Maandiko yanayosema
lazima itendeke hivi yatati-
mizwaje?” **55** Saa hiyo, Yesu
akauambia umati: “Je, mme-
kuja kunikamata mkiwa na
mapanga na marungu kana
kwamba mimi ni mwizi? Siku
baada ya siku nilikuwa nikike-
ti hekaluni nikifundisha[b] laki-
ni hamkunikamata.[c] **56** La-
kini yote haya yametokea ili
kutimiza mambo yaliyoandi-
kwa* na manabii.”[d] Ndipo wa-
nafunzi wote wakamwacha na
kukimbia.[e]

**57** Wale waliomkamata Yesu
wakampeleka kwa Kayafa[f] ku-
hani mkuu, ambako waa-
ndishi na wazee walikuwa wa-
mekusanyika.[g] **58** Lakini Pe-
tro akaendelea kumfuata kwa
mbali, mpaka katika ua wa ku-
hani mkuu, na baada ya kui-
ngia ndani, akaketi pamoja
na watumishi wa nyumbani ili
aone itakavyokuwa.[h]

**59** Sasa wakuu wa makuha-
ni na Sanhedrini yote wali-
kuwa wakitafuta ushahidi wa
uwongo dhidi ya Yesu ili wa-
muue.[i] **60** Lakini hawakupa-
ta, ingawa mashahidi wengi
wa uwongo walijitokeza.[j] Baa-
daye, mashahidi wawili wa-
kajitokeza **61** na kusema:
“Mtu huyu alisema, ‘Nina-
weza kuliangusha chini he-
kalu la Mungu na kulije-
nga kwa siku tatu.’”[k] **62** Ndi-
po kuhani mkuu akasimama
na kumuuliza: “Kwa nini hu-
jibu? Watu hawa wanashuhu-
dia nini kukuhusu?”[l] **63** La-
kini Yesu akakaa kimya.[m] Basi
kuhani mkuu akamwambia:
“Ninakuapisha mbele za Mu-
ngu aliye hai utuambie kama

**26:56** * Au “maandiko.”

**SURA YA 26**

a Mt 6:10; Yoh 12:27
b Mk 14:43-47; Lu 22:47-51; Yoh 18:3
c Zb 41:9
d Mk 14:47; Lu 22:50; Yoh 18:10
e Yoh 18:11
f Mwa 9:6

**Safu ya 2**

a 2Fa 6:17; Da 7:10; Mt 4:11
b Lu 19:47; Yoh 18:20
c Mk 14:48, 49; Lu 22:52, 53
d Zb 22:16-18; Isa 53; Da 9:26
e Zek 13:7; Mk 14:50; Yoh 16:32
f Yoh 18:13
g Mk 14:53, 54; Lu 22:54, 55
h Yoh 18:16
i Mk 14:55-59
j Zb 27:12; Zb 35:11
k Mt 27:39, 40; Yoh 2:19; Mdo 6:14
l Mk 14:60-65
m Isa 53:7; Mdo 8:32

wewe ndiye Kristo, Mwana wa
Mungu!”[a] **64** Yesu akamjibu:
“Wewe mwenyewe umesema.
Lakini ninawaambia: Tangu
sasa mtamwona Mwana wa bi-
nadamu[b] akiwa ameketi kwe-
nye mkono wa kuume wa ngu-
vu,[c] akija juu ya mawingu ya
mbinguni.”[d] **65** Ndipo kuha-
ni mkuu akayararua mavazi
yake ya nje, akisema: “Ame-
kufuru! Tunahitaji mashahi-
di wengine wa nini? Tazama!
Sasa mmemsikia akikufuru.
**66** Mnaonaje?” Wakamjibu:
“Anastahili kufa.”[e] **67** Kisha
wakamtemea mate usoni[f] na
kumpiga ngumi.[g] Wengine
wakampiga makofi usoni,[h]
**68** wakisema: “Tutolee una-
bii, wewe Kristo. Ni nani aliye-
kupiga?”

**69** Basi Petro alikuwa ame-
keti nje katika ua, kijaka-
zi akamjia na kumwambia:
“Hata wewe ulikuwa pamoja
na Yesu Mgalilaya!”[i] **70** Laki-
ni akakana mbele yao wote,
akisema: “Sijui unachose-
ma.” **71** Alipoenda kwenye
chumba kilicho langoni, msi-
chana mwingine akamwona
na kuwaambia wale walioku-
wa hapo: “Mtu huyu alikuwa
pamoja na Yesu Mnazareti.”[j]
**72** Akakana tena akiapa: “Si-
mjui mtu huyo!” **73** Baa-
da ya muda mfupi wale wa-
liokuwa wamesimama hapo
wakaja na kumwambia Pe-
tro: “Hakika wewe pia ni
mmoja wao, kwa maana ma-
tamshi* yako yanakutambuli-
sha.” **74** Ndipo akaanza ku-
laani na kuapa: “Simjui mtu
huyo!” Na mara moja jogoo
akawika. **75** Naye Petro aka-
kumbuka maneno aliyosema
Yesu, yaani: “Kabla jogoo ha-
jawika, utanikana mara tatu.”[a]
Naye akaenda nje akalia kwa
uchungu.

**27** Ilipofika asubuhi, wa-
kuu wote wa makuhani
na wazee wa watu wakashau-
riana pamoja kumhusu Yesu
ili auawe.[b] **2** Baada ya ku-
mfunga, wakampeleka na ku-
mkabidhi kwa Pilato, gavana.[c]

**3** Ndipo Yuda, ambaye ali-
msaliti, alipoona Yesu ame-
hukumiwa, akajuta na kuwa-
rudishia wakuu wa makuha-
ni na wazee vile vipande 30
vya fedha,[d] **4** akisema: “Nili-
tenda dhambi niliposaliti
damu isiyo na hatia.” Waka-
mwambia: “Hilo linatuhusuje?
Shauri yako!”* **5** Basi akavi-
tupa vile vipande vya fedha
hekaluni. Kisha akaenda zake
akajinyonga.[e] **6** Lakini wa-
kuu wa makuhani wakachu-
kua pesa hizo wakasema: “Si
halali kuziweka katika hazi-
na takatifu, kwa sababu ni
bei ya damu.” **7** Baada ya ku-
shauriana, wakatumia pesa
hizo kununua shamba la mfi-
nyanzi liwe mahali pa kuzi-
ka wageni. **8** Kwa hiyo, sha-
mba hilo limeitwa Shamba la
Damu[f] hadi leo hii. **9** Ndipo
yakatimia maneno haya yali-
yosemwa kupitia nabii Yere-
mia: “Nao wakavichukua vile
vipande 30 vya fedha, bei ili-
yoamuliwa juu ya mtu huyo,
ambaye bei yake iliamuliwa
na baadhi ya wana wa Israeli,
**10** nao wakavitoa ili kununua
shamba la mfinyanzi, kama
Yehova* alivyoniamuru.”[g]

**11** Sasa Yesu akasimama
mbele ya gavana, naye gavana
akamuuliza: “Je, wewe ndiye

SURA YA 26
a Lu 22:67-71
b Da 7:13; Yoh 1:51
c Zb 110:1; Lu 22:69
d Mk 14:62; Ufu 1:7
e Law 24:16; Yoh 19:7
f Isa 50:6
g Lu 22:63, 64
h Isa 53:3
i Mk 14:66-72; Lu 22:54-62; Yoh 18:15-17
j Yoh 18:25-27

Safu ya 2
a Mt 26:34; Mk 14:30; Yoh 13:38

SURA YA 27
b Mk 15:1; Lu 22:66
c Zb 2:2; Mt 20:18, 19; Lu 23:1; Yoh 18:28; Mdo 3:13
d Mt 26:14, 15; Mk 14:10, 11
e Mdo 1:16, 18
f Mdo 1:19
g Zek 11:12, 13

26:73 *Au “lafudhi.”

27:4 *Au “Utajua utakachofanya.”
27:10 *Angalia Nyongeza A5.

Mfalme wa Wayahudi?” Yesu
akajibu: “Wewe mwenyewe
umesema.”[a] **12** Lakini alipo-
kuwa akishtakiwa na wakuu
wa makuhani na wazee, haku-
jibu.[b] **13** Ndipo Pilato aka-
mwambia: “Je, husikii ni
mambo mangapi wanayoshu-
hudia dhidi yako?” **14** Laki-
ni hakumjibu hata neno moja,
hivi kwamba gavana akasha-
ngaa sana.

**15** Sasa kila sherehe ya pa-
saka, gavana alikuwa na de-
sturi ya kumfungua mfungwa
yeyote ambaye umati ulimta-
ka.[c] **16** Wakati huo walikuwa
wamemkamata mhalifu sugu
aitwaye Baraba. **17** Basi wa-
lipokuwa wamekusanyika, Pi-
lato akawauliza: “Mnataka
niwafungulie nani, Baraba
au Yesu anayeitwa Kristo?”
**18** Kwa maana Pilato alijua
kwamba walikuwa wamemka-
bidhi Yesu kwake kwa saba-
bu ya wivu. **19** Zaidi ya hayo,
alipokuwa ameketi kwenye
kiti cha hukumu, mke wake
akampelekea ujumbe huu:
“Mwache mtu huyo mwadili-
fu, kwa maana niliteseka sana
leo katika ndoto kwa sababu
yake.” **20** Lakini wakuu wa
makuhani na wazee wakau-
shawishi umati uombe Bara-
ba afunguliwe,[d] lakini Yesu
auawe.[e] **21** Gavana akawau-
liza: “Mnataka niwafungulie
nani kati ya hawa wawili?” Wa-
kasema: “Baraba.” **22** Pilato
akawaambia: “Basi, nifanye
nini na Yesu anayeitwa Kri-
sto?” Wote wakasema: “Atu-
ndikwe mtini!”*[f] **23** Akawau-
liza: “Kwa nini? Amefanya
kosa gani?” Wakaendelea ku-
sema kwa sauti kubwa hata
zaidi: “Atundikwe mtini!”[g]

**24** Pilato alipoona jitiha-
da zake hazifaulu, na bada-
la yake ghasia zilikuwa zikito-
kea, akachukua maji akanawa
mikono mbele ya umati, akise-
ma: “Mimi sina hatia ya damu
ya mtu huyu. Shauri yenu.”
**25** Ndipo watu wote wakaji-
bu: “Damu yake na iwe juu
yetu na juu ya watoto wetu.”[a]
**26** Ndipo akawafungulia Ba-
raba, lakini akaagiza Yesu api-
gwe mijeledi[b] na kumtoa ili
auawe kwenye mti.[c]

**27** Ndipo wanajeshi wa ga-
vana wakampeleka Yesu kati-
ka makao ya gavana, wakaku-
sanya kikosi chote cha wanaje-
shi kumzunguka.[d] **28** Waka-
mvua kanzu yake na kumvisha
joho jekundu,[e] **29** kisha wa-
kasokota taji la miiba na ku-
mvisha kichwani na kutia
utete kwenye mkono wake wa
kuume. Wakampigia magoti,
wakamdhihaki wakisema: “Sa-
lamu,* ewe Mfalme wa Waya-
hudi!” **30** Wakamtemea mate[f]
na kuuchukua ule utete,
wakaanza kumpiga kichwani.
**31** Mwishowe, baada ya ku-
mdhihaki, wakamvua lile joho
wakamvisha mavazi yake ya
nje, wakampeleka akatundi-
kwe mtini.[g]

**32** Walipokuwa wakitoka
wakakutana na mwanamu-
me kutoka Kirene aitwaye Si-
moni. Wakamlazimisha aube-
be mti wa mateso*[h] wa
Yesu. **33** Na walipofika ma-
hali panapoitwa *Golgotha,*
yaani, Mahali pa Fuvu la
Kichwa,[i] **34** wakampa divai
iliyochanganywa na nyongo*
anywe;[j] lakini alipoionja, aka-
kataa kuinywa. **35** Baada ya

---

**27:22** * Au “Auawe kwenye mti!”

**27:29** * Au “Usifiwe.” **27:32** * Angalia Kamusi, uku. 2012. **27:34** * Kinywaji kichungu.

---

SURA YA 27
*a* Mk 15:2-5, Lu 23:3, Yoh 18:33, 37
*b* Isa 53:7, Mt 26:63, Yoh 19:9
*c* Mk 15:6-10, Yoh 18:39
*d* Lu 23:18, Yoh 18:40, Mdo 3:14
*e* Mk 15:11-14
*f* Lu 23:21
*g* Lu 23:23, Mdo 3:13

Safu ya 2
*a* Mdo 5:27, 28, 1Th 2:14, 15
*b* Lu 18:33, Yoh 19:1
*c* Mk 15:15, Lu 23:25
*d* Mk 15:16-20
*e* Yoh 19:2, 3
*f* Isa 50:6, Mt 26:67
*g* Isa 53:7, Mt 20:18, 19
*h* Mk 15:21, Lu 23:26
*i* Mk 15:22-24, Lu 23:33, Yoh 19:17
*j* Zb 69:21

kumtundika kwenye mti, wa-
kagawana mavazi yake ya nje
kwa kupiga kura,[a] **36** kisha
wakaketi hapo wakimlinda.
**37** Pia, wakabandika juu ya
kichwa chake mashtaka dhidi
yake, yalikuwa yameandikwa:
“Huyu ni Yesu Mfalme wa Wa-
yahudi.”[b]

**38** Ndipo wezi wawili wa-
katundikwa kwenye mti ka-
ndo yake, mmoja upande
wake wa kuume na mwingi-
ne upande wake wa kusho-
to.[c] **39** Na wale walioku-
wa wakipita hapo wakamtuka-
na,[d] huku wakitikisa vichwa
vyao[e] **40** wakisema: “Wewe
uliyetaka kuliangusha chini
hekalu na kulijenga kwa siku
tatu,[f] jiokoe mwenyewe! Iki-
wa wewe ni mwana wa Mu-
ngu, shuka kutoka kwenye mti
wa mateso!”*[g] **41** Vivyo hi-
vyo, wakuu wa makuhani,
waandishi, na wazee wakaa-
nza kumdhihaki wakisema:[h]
**42** “Aliwaokoa wengine laki-
ni hawezi kujiokoa mwenye-
we! Yeye ni Mfalme wa Israe-
li;[i] acheni sasa ashuke kutoka
kwenye mti wa mateso* nasi
tutamwamini. **43** Amemte-
gemea Mungu; acheni Mungu
amwokoe ikiwa anamtaka,[j]
kwa maana alisema, ‘Mimi ni
Mwana wa Mungu.’”[k] **44** Vi-
vyo hivyo, hata wezi waliotu-
ndikwa mtini kando yake wa-
likuwa wakimshutumu.[l]

**45** Kukawa na giza katika
nchi yote kuanzia saa sita*
mpaka saa tisa.#[m] **46** Kari-
bu saa tisa, Yesu akapaza sau-
ti, akisema: *“Eli, Eli, lama sa-
bakthani?”* yaani, “Mungu wa-
ngu, Mungu wangu, kwa nini
umeniacha?”[a] **47** Waliposi-
kia hilo, baadhi ya wale walio-
kuwa wamesimama hapo wa-
kaanza kusema: “Mtu huyu
anamwita Eliya.”[b] **48** Mara
moja, mmoja wao akakimbia,
akachukua sifongo akailowe-
sha katika divai kali akaiweka
kwenye utete akampa anywe.[c]
**49** Lakini wengine wakase-
ma: “Mwacheni! Acheni tuo-
ne kama Eliya atakuja kumwo-
koa.” **50** Yesu akapaza tena
sauti kisha akafa.*[d]

**51** Na tazama! pazia la pata-
katifu[e] likapasuka vipande vi-
wili,[f] kuanzia juu mpaka chi-
ni,[g] dunia ikatetemeka, na
miamba ikapasuka. **52** Ma-
kaburi* yakafunguka na miili
mingi ya watakatifu walioku-
wa wamelala usingizi ikainu-
liwa **53** (na watu waliokuwa
wakitoka makaburini baada ya
kufufuliwa kwake wakaingia
katika jiji takatifu), nayo ikao-
nwa na watu wengi. **54** Laki-
ni yule ofisa wa jeshi na wale
waliokuwa pamoja naye waki-
mlinda Yesu walipoona tete-
meko la ardhi na mambo yali-
yokuwa yakitokea, wakaogopa
sana na kusema: “Hakika huyu
alikuwa Mwana wa Mungu.”[h]

**55** Na wanawake wengi
ambao walikuwa wamemfua-
ta Yesu kutoka Galilaya ili ku-
mhudumia walikuwa waki-
tazama kwa mbali;[i] **56** mio-
ngoni mwao kulikuwa na Ma-
ria Magdalene, Maria mama ya
Yakobo na Yose, na pia mama
ya wana wa Zebedayo.[j]

**57** Sasa kwa kuwa ilikuwa
jioni, akaja tajiri mmoja wa
Arimathea, aitwaye Yosefu,

**SURA YA 27**

a Zb 22:18; Mk 15:24; Lu 23:34; Yoh 19:23, 24
b Mk 15:26; Lu 23:38; Yoh 19:19
c Isa 53:12; Mk 15:27; Lu 23:33; Yoh 19:18
d Lu 18:32; Ebr 12:3
e Zb 22:7; Zb 109:25
f Mt 26:60, 61; Yoh 2:19
g Mk 15:29-32
h Lu 23:35
i Yoh 1:49; Yoh 12:13
j Zb 22:8
k Mk 14:62; Yoh 5:18; Yoh 10:36
l Lu 23:39
m Mk 15:33; Lu 23:44

**Safu ya 2**

a Zb 22:1; Isa 53:10; Mk 15:34
b Mk 15:35, 36
c Zb 69:21; Lu 23:36; Yoh 19:29
d Mk 15:37; Lu 23:46; Yoh 19:30
e Kut 26:31-33; Ebr 9:3
f Ebr 10:19, 20
g Mk 15:38; Lu 23:45
h Mk 15:39
i Mk 15:40, 41; Lu 8:2, 3
j Mt 20:20; Yoh 19:25

---

**27:40, 42** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **27:45** *Yaani, karibu saa 6 mchana. #Yaani, karibu saa 9 alasiri.

**27:50** *Tnn., “akaitoa roho yake.” Au “akakata pumzi.” **27:52** *Au “makaburi ya ukumbusho.”

ambaye pia alikuwa mwana-
funzi wa Yesu.[a] **58** Mtu huyu
alienda kwa Pilato akao-
mba apewe mwili wa Yesu.[b]
Naye Pilato akaamuru apewe.[c]
**59** Yosefu akauchukua mwi-
li huo, akaufunga kwa kitani
bora kilicho safi,[d] **60** akau-
laza katika kaburi lake ji-
pya,*[e] alilokuwa amechimba
katika mwamba. Kisha aka-
viringisha jiwe kubwa kwe-
nye mwingilio wa lile kaburi,#
akaondoka. **61** Lakini Maria
Magdalene na yule Maria mwi-
ngine wakabaki hapo, wakiwa
wameketi mbele ya kaburi.[f]

**62** Siku iliyofuata, baada ya
Matayarisho,[g] wakuu wa ma-
kuhani na Mafarisayo waka-
kusanyika mbele ya Pilato,
**63** wakisema: "Bwana, tume-
kumbuka mjanja huyo alipo-
kuwa hai alisema, 'Nitafufuli-
wa baada ya siku tatu.'[h]
**64** Kwa hiyo, amuru kaburi
lilindwe mpaka siku ya tatu,
ili wanafunzi wake wasije wa-
kamwiba[i] na kuwaambia
watu, 'Alifufuliwa kutoka kwa
wafu!' Kisha udanganyifu huu
wa mwisho utakuwa mbaya
zaidi kuliko ule wa kwanza."
**65** Pilato akawaambia: "Mna-
weza kuweka walinzi. Nendeni
mkalilinde jinsi mnavyotaka."
**66** Basi wakaenda na kulili-
nda kaburi kwa kulitia jiwe
muhuri na kuweka walinzi.

**28** Baada ya Sabato, kuli-
pokuwa kukipambazu-
ka siku ya kwanza ya juma,
Maria Magdalene na yule Ma-
ria mwingine wakaenda kuli-
tazama kaburi.[j]

**2** Na tazama! tetemeko ku-
bwa la ardhi lilikuwa limeto-
kea, kwa maana malaika wa
Yehova* alikuwa ameshuka
kutoka mbinguni akaja na ku-
liviringisha lile jiwe, naye ali-
kuwa amelikalia.[a] **3** Alikuwa
aking'aa kama radi, na mavazi
yake yalikuwa meupe kama
theluji.[b] **4** Ndiyo, wale wa-
linzi wakatetemeka, wakawa
kama wafu kwa sababu ya ku-
mwogopa.

**5** Lakini malaika akawaa-
mbia wale wanawake: "Msio-
gope, kwa maana ninajua
mnamtafuta Yesu aliyeua-
wa kwenye mti.[c] **6** Hayupo
hapa, kwa maana amefufuli-
wa kama alivyosema.[d] Njoo-
ni, tazameni mahali alipoku-
wa amelala. **7** Basi nendeni
upesi mkawaambie wanafu-
nzi wake kwamba alifufuliwa
kutoka kwa wafu, na tazama!
anawatangulia kwenda Galila-
ya.[e] Mtamwona huko. Tazama!
Nimewaambia ninyi."[f]

**8** Basi, wakaondoka upesi
kwenye kaburi la ukumbusho
wakiwa na hofu na shangwe
kubwa. Wakakimbia kwenda
kuwajulisha wanafunzi wake.[g]
**9** Na tazama! Yesu akakuta-
na nao na kuwaambia: "Siku
njema!" Wakamkaribia, wa-
kamshika miguu na kumsu-
judia.* **10** Ndipo Yesu aka-
waambia: "Msiogope! Nende-
ni, mkawajulishe ndugu zangu
ili waende Galilaya, na huko
wataniona."

**11** Walipoondoka na kwe-
nda, baadhi ya walinzi[h] wa-
kaenda jijini na kuwajulisha
wakuu wa makuhani mambo
yote yaliyotokea. **12** Baada
ya wakuu wa makuhani na wa-
zee kukutana na kushauriana,

**SURA YA 27**
a Mk 15:42, 43; Lu 23:50-53
b Kum 21:22, 23
c Mk 15:45-47; Yoh 19:38
d Yoh 19:40, 41
e Isa 53:9
f Lu 23:55
g Mk 15:42; Lu 23:54; Yoh 19:14
h Mt 12:40; Yoh 2:19
i Mt 28:12, 13

**SURA YA 28**
j Mk 16:1; Lu 24:1; Lu 24:10; Yoh 20:1

**Safu ya 2**
a Mk 16:4, 5; Lu 24:2, 4
b Mdo 1:10
c Mk 16:6
d Mt 16:21; Mt 17:22, 23; 1Ko 15:3, 4
e Mt 26:32; Mt 28:16; Mk 14:28
f Mk 16:7
g Mk 16:8; Lu 24:9
h Mt 27:65

**27:60** * Au "kaburi lake jipya la ukumbusho." # Au "kaburi la ukumbusho."

**28:2** * Angalia Nyongeza A5. **28:9** * Au "kumwinamia."

wakawapa wale wanajeshi kia-
si kikubwa cha fedha **13** wa-
kawaambia: “Semeni, ‘Wa-
nafunzi wake walikuja usiku
wakamwiba tulipokuwa tume-
lala usingizi.’[a] **14** Na gava-
na akisikia, sisi tutamwelezea
jambo hilo,* nanyi hamtahitaji
kuwa na wasiwasi.” **15** Basi
wakachukua zile fedha na ku-
fanya kama walivyoagizwa,
na hadithi hiyo imeenea mio-
ngoni mwa Wayahudi mpaka
leo hii.

**16** Hata hivyo, wale wana-
funzi 11 wakaenda Galila-
ya[b] kwenye mlima ambao
Yesu alikuwa amepanga ku-
kutana nao.[a] **17** Walipomwo-
na wakasujudu,* lakini baa-
dhi yao walikuwa na shaka.
**18** Yesu akakaribia na ku-
waambia: “Nimepewa mamla-
ka yote mbinguni na duniani.[b]
**19** Basi, nendeni mkafanye
wanafunzi kutoka kwa watu
wa mataifa yote,[c] mkiwabati-
za[d] katika jina la Baba na la
Mwana na la roho takatifu,
**20** na kuwafundisha kushika
mambo yote niliyowaamuru.[e]
Na tazama! mimi nipo pamoja
nanyi sikuzote mpaka umali-
zio wa mfumo wa mambo.”*[f]

**28:14** * Tnn., “tutamshawishi.”

**28:17** * Au “wakamwinamia.” **28:20** * Angalia Kamusi, uku. 2012.

**SURA YA 28**
*a* Mt 27:64
*b* Mt 26:32

**Safu ya 2**
*a* 1Ko 15:6
*b* Efe 1:20, 21; Flp 2:9
*c* Mdo 1:8; Ro 10:18; Ro 11:13; Ufu 14:6
*d* Mdo 2:38; Mdo 8:12
*e* Mdo 20:20; 1Ko 11:23; 2Pe 3:1, 2; 1Yo 3:23
*f* Mt 13:39; Mt 13:49; Mt 24:3

KULINGANA NA

# MARKO

**YALIYOMO**

**1** Mwanzo wa habari njema kumhusu Yesu Kristo, Mwana wa Mungu: **2** Kama ilivyoandikwa katika nabii Isaya: “(Tazama! Ninamtuma mjumbe wangu mbele yako,* ili akutayarishie njia.)[a] **3** Kuna mtu anayepaza sauti nyikani: ‘Tayarisheni njia ya Yehova!* Nyoosheni barabara zake.’”[b] **4** Yohana Mbatizaji alikuwa nyikani, akiwahubiria watu wabatizwe ili kuonyesha kwamba wametubu na hivyo wasamehewe dhambi zao.[c] **5** Watu katika eneo lote la Yudea na wakaaji wote wa Yerusalemu walimwendea, naye akawabatiza* katika Mto Yordani,[d] nao wakaungama dhambi zao waziwazi. **6** Yohana alikuwa akivaa mavazi yaliyofumwa kwa manyoya ya ngamia na alijifunga mshipi wa ngozi kiunoni,[e] na alikula nzige na asali ya mwituni.[f] **7** Naye alihubiri akisema: “Baada yangu, kuna mtu mwenye nguvu kuliko mimi anayekuja, nami sistahili kuinama ili kufungua kamba za viatu vyake.[g] **8** Niliwabatiza ninyi kwa maji, lakini yeye atawabatiza kwa roho takatifu.”[h]

**9** Siku hizo Yesu alikuja kutoka Nazareti ya Galilaya, na Yohana akambatiza katika Yordani.[i] **10** Mara tu alipotoka katika maji akaona mbingu zikifunguka na roho takatifu ikishuka juu yake kama njiwa.[j] **11** Sauti ikasikika kutoka mbinguni ikisema: “Wewe ni Mwanangu, mpendwa; nimekukubali.”[k]

**12** Mara moja roho ikamchochea kuingia nyikani. **13** Basi akakaa nyikani kwa siku 40, akijaribiwa na Shetani.[a] Aliishi kati ya wanyama wa mwituni, lakini malaika walikuwa wakimhudumia.[b]

**14** Baada ya Yohana kukamatwa, Yesu alienda Galilaya[c] akihubiri habari njema ya Mungu[d] **15** akisema: “Wakati uliowekwa umefika, na Ufalme wa Mungu umekaribia. Tubuni[e] na muwe na imani katika habari njema.”

**16** Alipokuwa akitembea kando ya Bahari ya Galilaya alimwona Simoni na Andrea ndugu yake[f] wakishusha nyavu zao baharini,[g] kwa maana walikuwa wavuvi.[h] **17** Basi Yesu akawaambia: “Nifuateni, nami nitawafanya muwe wavuvi wa watu.”[i] **18** Mara moja wakaziacha nyavu zao na kumfuata.[j] **19** Yesu aliposonga mbele kidogo akawaona Yakobo na Yohana, wana wa Zebedayo, kwenye mashua wakitengeneza nyavu zao,[k] **20** na bila kukawia akawaita. Nao wakamwacha baba yao Zebedayo katika mashua pamoja na wafanyakazi, kisha wakamfuata Yesu. **21** Wakaenda Kapernaumu.

Mara tu Sabato ilipoanza, akaingia katika sinagogi, akaanza kufundisha.[l] **22** Nao wakashangazwa na njia yake ya kufundisha, kwa maana alikuwa akiwafundisha kama mtu mwenye mamlaka, si kama waandishi.[m] **23** Wakati huohuo, kulikuwa na mtu katika sinagogi lao aliyekuwa na roho mwovu, naye akasema kwa sauti kubwa: **24** “Kwa nini unatusu-

---

**1:2** *Tnn., “mbele ya uso wako.” **1:3** *Angalia Nyongeza A5. **1:5** *Au “akawatumbukiza; akawazamisha.”

SURA YA 1

a Mal 3:1, Mt 3:1, 3, Mt 11:10, Lu 3:2-6, Lu 7:27
b Isa 40:3, Yoh 1:23
c Mt 3:1, 2, Mdo 13:24, Mdo 19:4
d Mt 3:5, 6
e 2Fa 1:8
f Mt 3:4
g Lu 3:16, Yoh 1:26, 27, Mdo 13:25
h Yoe 2:28, Mdo 2:1, 4, Mdo 11:16, 1Ko 12:13
i Mt 3:13, Lu 3:21, 22
j Isa 42:1, Mt 3:16, Yoh 1:32-34
k Zb 2:7, Mt 3:17, Lu 3:22, 2Pe 1:17

Safu ya 2

a Mt 4:1-10, Lu 4:1-13
b Mt 4:11
c Mt 4:12
d Lu 4:14, 15, Lu 8:1
e Mt 4:17
f Mt 10:2
g Lu 5:4
h Mt 4:18
i Mt 4:19, 20
j Mt 19:27, Lu 5:11
k Mt 4:21, 22
l Lu 4:31-37
m Mt 7:28, 29

mbua, wewe Yesu Mnazareti?[a]
Je, umekuja kutuangamiza?
Ninajua wewe ni nani, Mta-
katifu wa Mungu!”[b] **25** Laki-
ni Yesu akamkemea, akise-
ma: “Nyamaza, na umto-
ke!” **26** Na yule roho mwovu,
baada ya kumfanya mtu huyo
agaegae na kupiga kelele
kwa sauti kubwa, akamtoka.
**27** Basi, watu wote wakasha-
ngaa sana na kuulizana: “Ni ja-
mbo gani hili? Ni fundisho ji-
pya! Hata anawaamuru roho
waovu kwa mamlaka, nao wa-
namtii!” **28** Basi habari ku-
mhusu zikaenea upesi kila ma-
hali katika eneo lote la Ga-
lilaya.

**29** Ndipo wakatoka kwenye
sinagogi na kwenda nyumba-
ni kwa Simoni na Andrea wa-
kiwa na Yakobo na Yohana.[c]
**30** Sasa mama mkwe wa Si-
moni[d] alikuwa amelala akiu-
gua homa, na mara moja wa-
kamwambia Yesu kumhusu.
**31** Yesu akamkaribia, aka-
mshika mkono na kumwinua.
Akapona homa, naye akaanza
kuwahudumia.

**32** Ilipofika jioni, jua lilipo-
tua, watu wakaanza kumletea
wote waliokuwa wagonjwa na
waliokuwa na roho waovu;[e]
**33** na jiji lote lilikuwa limeku-
sanyika mlangoni. **34** Basi
akawaponya watu wengi wa-
liokuwa na magonjwa mbali-
mbali,[f] akafukuza roho wengi
waovu, lakini hakuwaruhusu
hao roho waovu waseme, kwa
maana walijua yeye ni Kristo.*

**35** Asubuhi na mapema, ku-
lipokuwa bado na giza, akaa-
mka na kutoka nje, akaenda
mahali pasipo na watu, naye
akaanza kusali.[g] **36** Hata hi-
vyo, Simoni na wenzake wa-
kamtafuta sana, **37** na wali-
pompata wakamwambia: “Kila
mtu anakutafuta.” **38** Lakini
akawaambia: “Twendeni ma-
hali pengine, katika miji iliyo
karibu, ili nihubiri huko pia,
kwa maana nilikuja kwa ku-
sudi hilo.”[a] **39** Naye akaenda
akihubiri katika masinagogi
yao katika Galilaya yote na ku-
wafukuza roho waovu.[b]

**40** Mtu fulani mwenye uko-
ma akamjia, akapiga magoti
na kumwomba: “Ikiwa tu una-
taka, unaweza kunitakasa.”[c]
**41** Ndipo akamsikitikia, aka-
nyoosha mkono wake, aka-
mgusa na kumwambia: “Ni-
nataka! Takasika.”[d] **42** Mara
moja ule ukoma ukaisha,
akawa safi. **43** Kisha aka-
mpa maagizo thabiti na
mara moja akamwacha aende,
**44** akamwambia: “Usimwa-
mbie jambo lolote mtu yeyote,
bali nenda ukajionyeshe kwa
kuhani na utoe vitu alivyoa-
giza Musa kwa ajili ya kuta-
kaswa kwako,[e] ili kuwa usha-
hidi kwao.”[f] **45** Hata hivyo,
baada ya kuondoka, mtu huyo
akaanza kueneza habari hizo
kila mahali, hivi kwamba Yesu
hakuweza kuingia katika jiji
lolote waziwazi, bali alikaa nje
mahali pasipo na watu. Laki-
ni watu walizidi kumjia kuto-
ka kila upande.[g]

**2** Hata hivyo, baada ya siku
kadhaa Yesu akarudi tena
Kapernaumu na watu wakasi-
kia kwamba yuko nyumba-
ni.[h] **2** Basi watu wengi sana
wakaja hivi kwamba hapaku-
wa na nafasi tena, hata mla-
ngoni, naye akaanza kuwahu-
biria.[i] **3** Wakamletea mtu ali-
yepooza, akiwa amebebwa na

SURA YA 1
a Mt 8:28, 29
b Yak 2:19
c Mt 8:14, 15; Lu 4:38, 39
d 1Ko 9:5
e Mt 8:16; Lu 4:40, 41
f Isa 53:4
g Mt 14:23; Mk 14:32; Lu 4:42; Ebr 5:7

Safu ya 2
a Isa 61:1; Lu 4:43; Yoh 17:4
b Mt 4:23
c Mt 8:1, 2; Lu 5:12
d Mt 8:3; Lu 5:13
e Law 14:3, 4; Law 14:10, 11; Kum 24:8
f Mt 8:4; Lu 5:14
g Lu 5:15

SURA YA 2
h Mt 4:13; Mt 9:1
i Isa 61:1; Efe 2:17; Ebr 2:3

1:34 *Au labda, “walijua yeye ni nani.”

watu wanne.[a] **4** Lakini kwa
sababu ya umati, hawaku-
weza kumleta moja kwa moja
kwa Yesu, basi baada ya kuto-
boa sehemu ya paa lililokuwa
juu ya Yesu, wakamteremsha
yule mtu aliyepooza, akiwa
amelala juu ya kitanda.*
**5** Yesu alipoona imani yao,[b]
akamwambia yule mtu aliye-
pooza: “Mwanangu, umesame-
hewa dhambi zako.”[c] **6** Sasa
baadhi ya waandishi walio-
kuwa wameketi hapo wakaa-
nza kuwaza mioyoni mwao:[d]
**7** “Kwa nini mtu huyu anase-
ma hivyo? Anakufuru. Ni nani
anayeweza kusamehe dha-
mbi isipokuwa Mungu peke
yake?”[e] **8** Lakini mara moja
Yesu akatambua rohoni mwa-
ke kwamba walikuwa wakiwa-
za hivyo, basi akawaambia:
“Kwa nini mnawaza mambo
hayo katika mioyo yenu?[f]
**9** Ni jambo gani rahisi zai-
di, kumwambia mtu huyu ali-
yepooza, ‘Umesamehewa dha-
mbi zako,’ au kusema, ‘Si-
mama, uchukue kitanda cha-
ko utembee’? **10** Lakini ili
mjue kwamba Mwana wa bina-
damu[g] ana mamlaka ya kusa-
mehe dhambi duniani—”[h] aka-
mwambia yule mtu aliye-
pooza: **11** “Ninakuambia, Si-
mama, chukua kitanda chako,
uende nyumbani.” **12** Ndipo
akasimama, na mara moja
akachukua kitanda chake aka-
tembea mbele yao wote
na kwenda nje. Basi, wote
wakashangaa, na kumtuku-
za Mungu wakisema: “Hatu-
jawahi kamwe kuona jambo
kama hilo.”[i]

**13** Akaenda tena kando
ya bahari; na umati uka-
mjia, naye akaanza kuwafu-
ndisha. **14** Alipokuwa aki-
pita, akamwona Lawi mwa-
na wa Alfayo akiwa ameketi
kwenye ofisi ya kodi, akamwa-
mbia: “Njoo uwe mfuasi wa-
ngu.” Mara moja akasimama
na kumfuata.[a] **15** Baadaye
alipokuwa akila* katika nyu-
mba ya Lawi, wakusanya
kodi wengi na watenda dha-
mbi walikuwa wakila# pamo-
ja na Yesu na wanafunzi wake,
kwa maana wengi wao wali-
kuwa wakimfuata.[b] **16** Laki-
ni waandishi wa Mafarisayo,
walipoona akila na watenda
dhambi na wakusanya kodi,
wakaanza kuwauliza wanafu-
nzi wake: “Je, yeye hula pamo-
ja na wakusanya kodi na wate-
nda dhambi?” **17** Aliposikia
hilo, Yesu akawaambia: “Watu
wenye nguvu hawahitaji dak-
tari, lakini wagonjwa wana-
mhitaji. Sikuja kuwaita waadi-
lifu, bali watenda dhambi.”[c]

**18** Wanafunzi wa Yohana na
Mafarisayo walikuwa na zoea
la kufunga. Basi wakaja na ku-
muuliza Yesu: “Kwa nini wa-
nafunzi wa Yohana na wana-
funzi wa Mafarisayo hufunga,
lakini wanafunzi wako hawa-
fungi?”[d] **19** Yesu akawajibu:
“Rafiki za bwana harusi[e] ha-
wahitaji kufunga wanapoku-
wa naye, sivyo? Bwana haru-
si akiwa pamoja nao hawawe-
zi kufunga. **20** Lakini siku
zitakuja ambapo bwana ha-
rusi ataondolewa kwao,[f] ndi-
po watakapofunga siku hiyo.
**21** Hakuna mtu anayeshona
kiraka cha kitambaa kipya juu
ya vazi la nje la zamani. Aki-
fanya hivyo, kitambaa kipya

**2:4** * Au “machela.”

**2:15** * Au “alipokuwa ameketi mezani.” # Au “walikuwa wameketi mezani.”

**SURA YA 2**
a Lu 5:18, 19
b Mdo 14:9, 10
c Isa 53:11; Mt 9:2; Lu 5:20; Lu 7:47, 48
d Mt 9:3-8; Lu 5:21-26
e Isa 43:25
f Mt 9:4; Lu 6:8; Ufu 2:23
g Da 7:13
h Isa 53:11
i Mt 9:33; Yoh 7:31; Yoh 9:32

**Safu ya 2**
a Mt 9:9; Lu 5:27, 28
b Mt 9:10, 11; Lu 5:29, 30
c Isa 61:1; Mt 9:12, 13; Lu 5:31, 32; Lu 19:10; 1Ti 1:15
d Mt 9:14, 15; Lu 5:33-35
e Mt 22:2; 2Ko 11:2; Ufu 19:7
f Lu 17:22

kitatoka kwenye vazi la zama-
ni, nalo litararuka vibaya zai-
di.[a] **22** Pia, hakuna mtu ana-
yeweka divai mpya katika viri-
ba vya divai vilivyochakaa.
Akifanya hivyo, divai itapasua
ngozi ya viriba naye atapote-
za divai pamoja na ngozi. La-
kini divai mpya huwekwa ka-
tika viriba vipya vya divai.”

**23** Alipokuwa akipita kwe-
nye mashamba ya nafaka siku
ya Sabato, wanafunzi wake
wakaanza kukata masuke ya
nafaka huku wakitembea.[b]
**24** Hivyo, Mafarisayo waka-
mwambia: “Tazama sasa! Kwa
nini wanafanya jambo lisi-
lo halali siku ya Sabato?”
**25** Lakini akawaambia: “Je,
hamjasoma alilofanya Daudi,
wakati alipokuwa na uhita-
ji na yeye na wanaume walio-
kuwa pamoja naye walipohisi
njaa?[c] **26** Jinsi katika simu-
lizi kuhusu mkuu wa makuha-
ni Abiathari,[d] Daudi alivyoi-
ngia katika nyumba ya Mu-
ngu na kula mikate ya toleo,*
ambayo si halali kwa mtu ye-
yote kula isipokuwa makuha-
ni,[e] naye akawapa pia watu
waliokuwa pamoja naye?”
**27** Kisha akawaambia: “Saba-
to iliwekwa kwa ajili ya mwa-
nadamu,[f] bali si mwanadamu
kwa ajili ya Sabato. **28** Basi,
Mwana wa binadamu pia ndi-
ye Bwana wa Sabato.”[g]

**3** Yesu akaingia tena ndani
ya sinagogi, na paliku-
wa na mtu aliyepooza mkono.[h]
**2** Basi walikuwa wakimwanga-
lia sana waone kama atampo-
nya mtu huyo siku ya Saba-
to, ili wamshtaki. **3** Aka-
mwambia yule mtu aliyepoo-
za mkono: “Simama uje hapa
katikati.” **4** Kisha akawauli-
za: “Je, ni halali kufanya mema
au kufanya mabaya siku ya Sa-
bato, kuokoa uhai* au kuua?”[a]
Lakini wakanyamaza. **5** Aka-
watazama kwa hasira na kuhu-
zunika sana kwa sababu mio-
yo yao ilikuwa migumu,[b] aka-
mwambia mtu huyo: “Nyoosha
mkono wako.” Akaunyoosha
mkono wake, nao ukapona.
**6** Ndipo Mafarisayo wakaenda
nje na mara moja wakafanya
mkutano pamoja na wafuasi
wa chama cha Herode[c] ili wa-
muue Yesu.

**7** Lakini Yesu na wanafunzi
wake wakaelekea baharini, na
umati mkubwa kutoka Galila-
ya na Yudea ukamfuata.[d]
**8** Hata kutoka Yerusalemu,
Idumea, ng’ambo ya Yordani,
na maeneo ya Tiro na Sido-
ni, umati mkubwa ukamjia uli-
posikia kuhusu mambo mengi
aliyokuwa akifanya. **9** Naye
akawaambia wanafunzi wake
wamletee mashua ndogo ili
umati usimsonge. **10** Kwa
sababu aliwaponya watu we-
ngi, wote waliokuwa wago-
njwa sana walikuwa wakimka-
ribia ili wamguse.[e] **11** Hata
roho waovu,[f] kila mara wali-
pomwona, walianguka mbe-
le yake na kupaza sauti wa-
kisema: “Wewe ndiye Mwana
wa Mungu.”[g] **12** Lakini mara
nyingi aliwaagiza kwa kusisi-
tiza wasimtangaze.[h]

**13** Akapanda mlimani na
kuwaita wale aliowataka,[i] nao
wakaja.[j] **14** Akaanzisha*
kikundi cha wanaume 12,
ambao pia aliwaita mitume,
nao wangefuatana naye, na

**2:26** *Au “mikate iliyowekwa mbele za Mungu.”

**3:4** *Au “nafsi.” **3:14** *Au “Akachagua.”

**SURA YA 2**
a Mt 9:16, 17; Lu 5:36-38
b Mt 12:1-8; Lu 6:1-5
c 1Sa 21:1-6
d 1Sa 22:20
e Kut 25:30; Law 24:5-9
f Kut 20:9, 10
g Mt 12:8; Lu 6:5

**SURA YA 3**
h Mt 12:9-14; Lu 6:6-11

**Safu ya 2**
a Lu 14:1-3
b Yoh 12:39, 40
c Mt 22:16; Mk 12:13
d Mt 12:15
e Mt 9:20, 21; Mk 5:27, 28; Mk 6:56
f Mt 8:31
g Mk 1:23, 24; Mk 5:7; Lu 4:41
h Mt 12:15, 16; Mk 1:25
i Yoh 15:16
j Lu 6:12, 13

angewatuma kuhubiri **15** na wangekuwa na mamlaka ya kufukuza roho waovu.[a]

**16** Kile kikundi cha wanaume 12[b] alichoanzisha* kilikuwa na Simoni, ambaye pia alimwita Petro,[c] **17** Yakobo na Yohana wana wa Zebedayo (ambao pia aliwaita Boanerge, jina linalomaanisha “Wana wa Ngurumo”),[d] **18** Andrea, Filipo, Bartholomayo, Mathayo, Tomasi, Yakobo mwana wa Alfayo, Thadayo, Simoni Mkananayo,* **19** na Yuda Iskariote, ambaye baadaye alimsaliti.

Kisha Yesu akaingia ndani ya nyumba, **20** na umati ukakusanyika tena, hivi kwamba hata hawakupata nafasi ya kula. **21** Lakini watu wake wa ukoo waliposikia hilo, wakaenda kumkamata, kwa maana walikuwa wakisema: “Amerukwa na akili.”[e] **22** Pia, waandishi walioshuka kutoka Yerusalemu walikuwa wakisema: “Ana Beelzebuli,* naye anawafukuza roho waovu kwa nguvu za mtawala wa roho waovu.”[f] **23** Kisha akawaita na kuzungumza nao kwa mifano: “Shetani anawezaje kumfukuza Shetani? **24** Ufalme ukigawanyika dhidi yake wenyewe, hauwezi kusimama;[g] **25** na nyumba ikigawanyika dhidi yake yenyewe, haiwezi kusimama. **26** Pia, ikiwa Shetani anajipinga mwenyewe na amegawanyika, hawezi kusimama, bali ataangamia. **27** Kwa kweli, hakuna yeyote anayeweza kuingia ndani ya nyumba ya mtu mwenye nguvu na kuiba mali zake isipokuwa kwanza amfunge mtu huyo. Hapo ndipo atakapoweza kuipora nyumba yake. **28** Kwa kweli ninawaambia kwamba wanadamu watasamehewa mambo yote, hata ziwe dhambi gani au maneno ya kukufuru wanayosema. **29** Lakini yeyote anayekufuru roho takatifu hatasamehewa milele,[a] bali atakuwa na hatia ya dhambi ya milele.”[b] **30** Alisema hivyo kwa sababu walikuwa wakisema: “Ana roho mwovu.”[c]

**31** Mama yake na ndugu zake[d] wakaja na kusimama nje, wakamtuma mtu akamwite.[e] **32** Kwa kuwa umati ulikuwa umeketi kumzunguka, wakamwambia: “Tazama! Mama yako na ndugu zako wako nje wanakuita.”[f] **33** Lakini akawauliza: “Mama yangu na ndugu zangu ni nani?” **34** Akawatazama watu walioketi kumzunguka, akasema: “Tazama, mama yangu na ndugu zangu![g] **35** Yeyote anayefanya mapenzi ya Mungu, huyo ndiye ndugu yangu, dada yangu, na mama yangu.”[h]

**4** Yesu akaanza tena kufundisha kando ya bahari, na umati mkubwa sana ukakusanyika karibu naye. Basi akapanda ndani ya mashua na kuketi humo mbali kidogo na ufuo, lakini umati wote ulikuwa kando ya bahari, ufuoni.[i] **2** Naye akaanza kuwafundisha mambo mengi kwa mifano,[j] na alipokuwa akifundisha akasema:[k] **3** “Sikilizeni. Tazama! Mpandaji alienda kupanda mbegu.[l] **4** Alipokuwa akipanda, mbegu fulani zikaanguka kando ya barabara, ndege wakaja na kuzila.

---

**3:16** *Au “alichochagua.” **3:18** *Au “mwenye bidii.” **3:22** *Jina lingine la Shetani.

SURA YA 3
a Mt 10:1
b Mt 10:2-4, Lu 6:14-16, Mdo 1:13
c Yoh 1:42
d Lu 9:54
e Yoh 7:5
f Mt 9:34, Mt 10:25, Mt 12:24-29, Lu 11:15, Yoh 8:48
g Lu 11:17, 18

Safu ya 2
a Mt 12:31, 32, Lu 12:10
b Ebr 6:4, 6, Ebr 10:26
c Yoh 7:20, Yoh 10:20
d Mt 13:55, Yoh 2:12, Mdo 1:14
e Mt 12:46-50, Lu 8:19-21
f Mk 6:3
g Mt 12:49, Ebr 2:11
h Mt 12:50, Lu 8:21, Yoh 15:14

SURA YA 4
i Mt 13:1, 2, Lu 8:4
j Mt 13:34
k Mt 13:3-9, Lu 8:5-8
l Mk 4:14

**5** Nyingine zikaanguka kwe-
nye miamba, mahali pasipo
na udongo mwingi, na mara
moja zikachipuka kwa saba-
bu udongo haukuwa na kina.[a]
**6** Lakini jua lilipochomoza,
ziliungua na kunyauka kwa
sababu hazikuwa na mizizi.
**7** Mbegu nyingine zikaangu-
ka kwenye miiba, nayo mii-
ba ikakua na kuzisonga, nazo
hazikuzaa matunda.[b] **8** Laki-
ni nyingine zikaanguka kwe-
nye udongo mzuri, nazo zika-
kua na kuongezeka, zikaanza
kuzaa matunda, mara 30, 60,
na 100 zaidi."[c] **9** Kisha akao-
ngezea kusema: "Yule aliye na
masikio ya kusikiliza, na asi-
kilize."[d]

**10** Alipokuwa peke yake,
wale waliokuwa karibu naye
pamoja na wale 12 wakaa-
nza kumuuliza kuhusu mifano
hiyo.[e] **11** Akawaambia: "Ni-
nyi mmepewa siri takatifu[f] ya
Ufalme wa Mungu, lakini kwa
wale walio nje mambo yote
yako katika mifano,[g] **12** ili,
ingawa wanatazama, wataza-
me lakini wasione, na inga-
wa wanasikia, wasikie lakini
wasielewe; wala wasigeuke na
kusamehewa."[h] **13** Tena aka-
waambia: "Ikiwa hamwelewi
mfano huo, basi mtaelewaje
mifano mingine yote?

**14** "Mpandaji hupanda neno.[i]
**15** Basi, hawa ndio wale wa-
lio kando ya barabara amba-
po neno hupandwa; lakini
mara tu wanapolisikia, Sheta-
ni huja[j] na kuliondoa neno lili-
lopandwa ndani yao.[k] **16** Vi-
vyo hivyo, hawa ndio wale
waliopandwa kwenye mia-
mba; mara tu wanapolisikia
neno, wanalikubali kwa sha-
ngwe.[l] **17** Hata hivyo, hawa-
na mizizi ndani yao, bali
wanaendelea kwa muda fula-
ni; kisha mara tu wanapopa-
ta taabu au mateso kwa sa-
babu ya lile neno, wanakwa-
zika. **18** Bado kuna wengine
ambao wamepandwa kwenye
miiba. Hawa ndio wale wanao-
lisikia neno,[a] **19** lakini ma-
hangaiko[b] ya mfumo huu wa
mambo* na nguvu za udanga-
nyifu za utajiri[c] na ta-
maa[d] za mambo mengine
yote huingia na kulisonga
neno, nalo halizai matunda.
**20** Mwishowe, wale waliopa-
ndwa kwenye udongo mzuri ni
wale wanaolisikiliza neno na
kulipokea vizuri na kuzaa ma-
tunda—mara 30, 60, au 100 zaidi."[e]

**21** Akaendelea kuwaambia:
"Je, taa huletwa na kuwekwa
chini ya kikapu* au chini ya
kitanda? Je, hailetwi na ku-
wekwa juu ya kinara cha taa?[f]
**22** Kwa maana hakuna jambo
lolote lililofichwa ambalo hali-
tafichuliwa; hakuna jambo lo-
lote lililofunikwa kwa uanga-
lifu ambalo halitafunuliwa.[g]
**23** Yeyote aliye na masikio ya
kusikiliza, na asikilize."[h]

**24** Tena akawaambia: "Si-
kilizeni kwa makini mambo
mnayosikia.[i] Kwa kipimo mna-
chopima, ndicho mtakacho-
pimiwa, ndiyo, mtaongeze-
wa hata zaidi. **25** Kwa maa-
na aliye na kitu ataongezewa,[j]
lakini yule asiye na kitu, hata
kile alicho nacho kitachuku-
liwa."[k]

**26** Basi akaendelea kuse-
ma: "Kwa hiyo Ufalme wa
Mungu ni kama vile mtu
anapopanda mbegu kwe-
nye udongo. **27** Yeye hulala

**4:19** * Angalia Kamusi, uku. 2012, "Mfumo wa mambo." **4:21** * Au "kikapu cha kupimia."

SURA YA 4
a Mk 4:16, 17
b Mk 4:18, 19
c Mk 4:20
d Met 1:5; Mt 11:15; Lu 8:8
e Mt 13:10; Lu 8:9
f Efe 1:9, 10; Kol 1:26, 27
g Mt 13:11; Lu 8:10
h Isa 6:9, 10; Mt 13:13, 14; Yoh 12:40; Mdo 28:26
i Mt 13:18; Lu 8:11; 1Pe 1:25
j 1Pe 5:8
k Mt 13:19; Lu 8:12
l Mt 13:20, 21; Lu 8:13

Safu ya 2
a Mt 13:22; Lu 8:14
b Mt 6:25; Mt 24:38, 39
c Met 23:4, 5; Mk 10:23; Lu 18:24; 1Ti 6:9; 2Ti 4:10
d 1Yo 2:16
e Mt 13:23; Lu 8:15
f Mt 5:15; Lu 8:16, 17; Lu 11:33
g Mt 10:26; Lu 12:2
h Met 1:5; Mt 11:15; Ufu 2:7
i Lu 8:18; Yak 1:25
j Mt 25:23
k Mt 13:12; Lu 8:18; Lu 19:26

usiku na kuamka mchana,
nazo mbegu huota na kuwa
ndefu—naye hajui jinsi zina-
vyokua. **28** Udongo wenye-
we hutokeza mazao hatua
kwa hatua, kwanza jani, kisha
suke, mwishowe nafaka iliyo-
komaa ndani ya suke. **29** La-
kini mimea inapokuwa tayari,
yeye hutumia mundu, kwa sa-
babu wakati wa kuvuna ume-
fika.”

**30** Akaendelea kusema:
“Tutaufananisha Ufalme wa
Mungu na nini, au tutatu-
mia mfano gani kuufafanua?
**31** Ni kama mbegu ya harada-
li, ambayo ilipopandwa katika
udongo ilikuwa ndogo kuliko
mbegu zote duniani.[a] **32** La-
kini baada ya kupandwa, hu-
mea na kuwa kubwa kuliko
mboga nyingine zote na ku-
tokeza matawi makubwa, hivi
kwamba ndege wa angani hu-
pata makao chini ya kivuli
chake.”

**33** Akitumia mifano[b] mingi
kama hiyo, aliwafundisha
neno kwa kadiri walivyowe-
za kusikiliza. **34** Kwa kweli,
hakuwa akizungumza nao bila
mfano, lakini alipokuwa na
wanafunzi wake faraghani ali-
wafafanulia mambo yote.[c]

**35** Ilipofika jioni siku hiyo,
akawaambia wanafunzi wake:
“Tuvuke twende ng’ambo ya
bahari.”[d] **36** Baada ya kuua-
ga umati, wakaenda pamo-
ja na Yesu katika mashua,
kama alivyokuwa, na kuli-
kuwa na mashua nyingine-
zo pamoja naye.[e] **37** Dhoru-
ba kali ya upepo ikaanza ku-
vuma, mawimbi yakaipiga ma-
shua, hivi kwamba ikakaribia
kuzama.[f] **38** Lakini Yesu ali-
kuwa kwenye tezi, akiwa ame-
lalia mto. Basi wakamwamsha
na kumwambia: “Mwalimu, je,
hujali kwamba tunakaribia
kuangamia?” **39** Ndipo aka-
simama, akaukemea upepo na
kuiambia bahari: “Nyamaza!
Tulia!”[a] Upepo ukakoma, ku-
kawa shwari kabisa. **40** Basi
akawauliza: “Kwa nini mnao-
gopa sana?* Je, bado hamna
imani?” **41** Lakini wakaogo-
pa sana, nao wakaulizana:
“Kwa kweli, mtu huyu ni nani,
hivi kwamba upepo na bahari
vinamtii?”[b]

**5** Basi, wakafika ng’ambo ya
bahari na kuingia katika
eneo la Wagerasene.[c] **2** Mara
tu Yesu alipotoka kwenye ma-
shua akakutana na mtu mwe-
nye roho mwovu akitoka ma-
kaburini.* **3** Alikuwa akikaa
makaburini, na kufikia wa-
kati huo hakuna mtu yeyo-
te aliyeweza kumfunga kabisa
hata kwa mnyororo. **4** Aliku-
wa amefungwa mara nyingi
kwa pingu na minyororo, laki-
ni aliikata minyororo na kuzi-
vunja pingu; na hakuna mtu
aliyeweza kumzuia. **5** Siku-
zote, usiku na mchana aliku-
wa akipaza sauti makaburi-
ni na milimani na kujikata-
kata kwa mawe. **6** Lakini
alipomwona Yesu kwa mba-
li, alimkimbilia na kumwina-
mia.[d] **7** Kisha akapaza sau-
ti na kusema: “Kwa nini una-
nisumbua, Yesu, Mwana wa
Mungu Aliye Juu Zaidi? Ni-
nakuapisha kwa Mungu usi-
nitese.”[e] **8** Kwa maana Yesu
alikuwa akimwambia: “Mtoke
mtu huyu, wewe roho mwo-
vu.”[f] **9** Lakini Yesu akamuu-
liza: “Unaitwa nani?” Naye

SURA YA 4
a Mt 13:31, 32; Lu 13:18, 19
b Zb 78:2
c Mt 13:11; Mt 13:34, 35; Mk 4:11
d Mt 8:18
e Mt 8:23; Lu 8:22
f Mt 8:24-27; Lu 8:23-25

Safu ya 2
a Zb 89:9
b Yoh 6:19

SURA YA 5
c Mt 8:28; Lu 8:26, 27
d Lu 8:28-30
e Mt 8:29; Yak 2:19
f Mdo 16:17, 18

**4:40** *Au “kwa nini mna hofu?” **5:2** *Au “makaburi ya ukumbusho.”

akamwambia: “Jina langu ni
Kikosi, kwa sababu tuko we-
ngi.” **10** Naye akamsihi sana
Yesu asiwafukuze roho hao
kutoka katika nchi hiyo.[a]

**11** Sasa kulikuwa na nguru-
we wengi[b] wakila hapo mlima-
ni.[c] **12** Basi hao roho wao-
vu wakamsihi: “Turuhusu tui-
ngie ndani ya wale nguruwe.”
**13** Naye akawaruhusu. Ndi-
po wale roho waovu wakato-
ka na kuingia ndani ya wale
nguruwe, kisha lile kundi lika-
timua mbio, likaruka poromo-
ko* na kuzama baharini. Wali-
kuwa karibu 2,000, nao waka-
fa maji baharini. **14** Lakini
wachungaji wa nguruwe hao
wakakimbia wakapeleka haba-
ri jijini na mashambani, watu
wakaja kuona kilichotukia.[d]
**15** Basi wakamjia Yesu, wa-
kamwona yule mtu aliyeku-
wa na roho waovu, ambaye
mwanzoni alikuwa na kile ki-
kosi, akiwa ameketi, amevaa
nguo, na akiwa na akili tima-
mu, nao wakaogopa. **16** Pia,
wale walioona tukio hilo wa-
kawasimulia mambo yaliyo-
mpata mtu huyo aliyekuwa na
roho waovu na kuhusu wale
nguruwe. **17** Basi wakaanza
kumsihi Yesu aondoke katika
eneo lao.[e]

**18** Alipokuwa akipanda ma-
shua, yule mtu aliyekuwa na
roho waovu akaanza ku-
msihi aende pamoja naye.[f]
**19** Hata hivyo, hakumruhu-
su, bali alimwambia: “Ne-
nda nyumbani kwa watu wako
wa ukoo, ukawaambie mambo
yote ambayo Yehova* ameku-
fanyia na jinsi alivyokuonye-
sha rehema.” **20** Mtu huyo
akaenda zake akaanza ku-
tangaza katika Dekapoli*
mambo yote ambayo Yesu ali-
mfanyia, na watu wote waka-
shangaa.

**21** Baada ya Yesu kuvuka
tena ng’ambo ya bahari kwa
mashua, umati mkubwa uka-
kusanyika karibu naye ali-
pokuwa kando ya bahari.[a]
**22** Sasa mmoja wa maofisa
wasimamizi wa sinagogi, ali-
yeitwa Yairo akaja, na alipo-
mwona Yesu, akaanguka mi-
guuni pake.*[b] **23** Akamsi-
hi mara nyingi, akisema: “Bi-
nti yangu mdogo ni mgonjwa
sana.* Tafadhali njoo uweke
mikono yako juu yake[c] ili apo-
ne na kuishi.” **24** Ndipo Yesu
akaenda pamoja naye, na
umati mkubwa ulikuwa uki-
mfuata na kumsonga.

**25** Sasa kuna mwanamke
aliyekuwa na mtiririko wa
damu[d] kwa miaka 12.[e] **26** Ali-
kuwa ameteseka sana* mi-
kononi mwa madaktari we-
ngi na alikuwa ametumia mali
yake yote, na hakuwa amepo-
na, badala yake hali yake ili-
zidi kuwa mbaya. **27** Aliposi-
kia kumhusu Yesu, akapenya
katika umati nyuma ya Yesu
na kuligusa vazi lake la nje,[f]
**28** kwa maana alikuwa aki-
sema: “Nikiyagusa tu ma-
vazi yake ya nje, nitapona.”[g]
**29** Papo hapo mtiririko wake
wa damu ukakoma, naye aka-
hisi mwilini mwake kwamba
alikuwa amepona ule ugonjwa
mbaya.

**30** Mara moja Yesu akahisi
ndani yake kwamba nguvu[h]

**5:13** *Au “ukingo wenye mteremko mka-
li.” **5:19** *Angalia Nyongeza A5.

**5:20** *Au “Eneo lenye Majiji Kumi.”
**5:22** *Au “akapiga magoti mbele yake.”
**5:23** *Au “anakaribia kufa.” **5:26** *Au
“alikuwa ameumizwa sana.”

SURA YA 5
a Lu 8:31
b Law 11:7, 8
Kum 14:8
c Mt 8:30-33
Lu 8:32-34
d Lu 8:35-37
e Mt 8:34
f Lu 8:38, 39

Safu ya 2
a Lu 8:40
b Mt 9:18
Lu 8:41, 42
c Lu 4:40
d Law 15:25
e Mt 9:20-22
Lu 8:43, 44
f Mt 14:36
Mk 6:56
g Mt 9:21
h Lu 5:17
Lu 6:19

zimemtoka, akaugeukia uma-
ti na kuuliza: “Ni nani aliye-
gusa mavazi yangu ya nje?”[a]
**31** Lakini wanafunzi wake
wakamwambia: “Unaona ji-
nsi umati unavyokusonga, na
unauliza, ‘Ni nani aliyeni-
gusa?’” **32** Hata hivyo, ali-
kuwa akitazama ili aone
mtu aliyekuwa amefanya hi-
vyo. **33** Yule mwanamke aki-
jua lililompata, akaja aki-
tetemeka kwa hofu akaangu-
ka chini mbele yake, akamwa-
mbia ukweli wote. **34** Yesu
akamwambia: “Binti yangu,
imani yako imekuponya. Ne-
nda kwa amani,[b] umepona
ugonjwa wako mbaya.”[c]

**35** Alipokuwa bado anazu-
ngumza, watu fulani kutoka
nyumbani kwa yule ofisa msi-
mamizi wa sinagogi wakaja na
kusema: “Binti yako ameku-
fa! Kwa nini uendelee kumsu-
mbua Mwalimu?”[d] **36** Laki-
ni Yesu akasikia maneno yao
naye akamwambia yule ofisa
msimamizi wa sinagogi: “Usio-
gope, uwe tu na imani.”*[e]
**37** Hakumruhusu mtu yeyote
amfuate isipokuwa Petro, Ya-
kobo, na Yohana ndugu ya Ya-
kobo.[f]

**38** Wakafika kwenye nyu-
mba ya yule ofisa msima-
mizi wa sinagogi, Yesu akao-
na mvurugo wa watu walio-
kuwa wakilia na kuomboleza
kwa sauti kubwa.[g] **39** Baada
ya kuingia, akawaambia: “Kwa
nini mnaomboleza na kule-
ta mvurugo? Mtoto hajafa bali
amelala usingizi.”[h] **40** Ndipo
wakaanza kumcheka kwa dha-
rau. Lakini baada ya ku-
watoa wote nje, akamchukua
baba na mama ya yule mto-
to pamoja na wanafunzi
wake, akaingia mahali alipo-
kuwa huyo mtoto. **41** Kisha
akaushika mkono wa msicha-
na huyo na kumwambia: *“Tali-
tha kumi,”* maneno ambayo ya-
napotafsiriwa, yanamaani-
sha: “Msichana mdogo, nina-
kuambia, inuka!”[a] **42** Mara
moja yule msichana akasima-
ma akaanza kutembea. (Aliku-
wa na umri wa miaka 12.) Ndi-
po wakawa na shangwe kubwa
sana. **43** Lakini akawaagiza
tena na tena* wasimwambie
mtu yeyote kuhusu jambo
hilo,[b] naye akawaambia wa-
mpe mtoto huyo chakula.

**6** Akaondoka huko na kwe-
nda kwenye eneo lake
la nyumbani,[c] na wanafu-
nzi wake wakamfuata. **2** Ili-
pofika siku ya Sabato, akaa-
nza kufundisha katika sina-
gogi, na wengi waliomsikili-
za wakashangaa na kusema:
“Mtu huyu alitoa wapi mambo
haya?[d] Kwa nini alipewa heki-
ma hii, na kwa nini matendo
haya yenye nguvu yafanywe
kupitia mikono yake?[e] **3** Je,
huyu si yule seremala[f] mwa-
na wa Maria[g] na ndugu ya Ya-
kobo,[h] Yosefu, Yuda, na Simo-
ni?[i] Na dada zake wapo hapa
pamoja nasi, sivyo?” Basi wa-
kaanza kukwazika kwa saba-
bu yake. **4** Lakini Yesu aka-
waambia: “Nabii anaheshimi-
wa kila mahali isipokuwa ka-
tika eneo lake la nyumbani
na kati ya watu wake wa
ukoo, na katika nyumba yake
mwenyewe.”[j] **5** Basi, haku-
weza kufanya matendo yoyo-
te yenye nguvu huko isipoku-
wa kuweka mikono yake juu
ya wagonjwa wachache na ku-

**5:36** * Au “onyesha tu imani.”

**5:43** * Au “akawaamuru kwa uthabiti.”

SURA YA 5
a Lu 8:45-48
b Lu 7:50; Lu 8:48
c Mt 9:22
d Lu 8:49
e Lu 8:50; Yoh 11:39, 40
f Mt 17:1; Mt 26:36, 37
g Mt 9:23-26; Lu 8:51-56
h Lu 8:52; Yoh 11:11

Safu ya 2
a Mt 9:25; Lu 7:14; Lu 8:54; Mdo 9:40
b Mk 1:42-44; Mk 7:35, 36

SURA YA 6
c Lu 4:16
d Yoh 6:42; Yoh 7:15
e Mt 13:54-58
f Isa 53:2
g Yoh 6:42
h Gal 1:19
i Mk 3:31
j Mt 13:57; Lu 4:24; Yoh 4:44

waponya. **6** Kwa kweli, ali-
shangaa sana kwa sababu ha-
wakuwa na imani. Naye akae-
nda akizunguka vijijini, akifu-
ndisha.[a]

**7** Sasa akawaita wale 12
akaanza kuwatuma wawili wa-
wili,[b] naye akawapa mamlaka
juu ya roho waovu.[c] **8** Pia,
akawaagiza wasibebe chocho-
te kwa ajili ya safari isipo-
kuwa fimbo—wasibebe mka-
te, mfuko wa chakula, wala
pesa* kwenye mishipi yao[d]—
**9** bali wavae viatu lakini wasi-
vae mavazi mawili.* **10** Pia,
akawaambia: "Mtakapoingia
katika nyumba yoyote, kaeni
humo mpaka mtakapoondo-
ka huko.[e] **11** Na mahali po-
pote ambapo watu hawata-
wakaribisha wala kuwasiki-
liza, mnapoondoka kung'u-
teni mavumbi yaliyo kwenye
miguu yenu ili kuwa ushahidi
kwao."[f] **12** Basi wakaondo-
ka na kuhubiri kwamba watu
wanapaswa kutubu,[g] **13** pia
wakafukuza roho wengi wao-
vu[h] na kuwapaka mafuta wa-
gonjwa wengi na kuwaponya.

**14** Mfalme Herode akasikia
habari hizo, kwa maana
jina la Yesu lilijulikana sana
na watu walikuwa wakise-
ma: "Yohana Mbatizaji amefu-
fuliwa kutoka kwa wafu,
ndiyo sababu anafanya ma-
tendo yenye nguvu."[i] **15** La-
kini wengine walikuwa waki-
sema: "Ni Eliya." Pia, wengi-
ne wakasema: "Ni nabii kama
manabii wa kale."[j] **16** Lakini
Herode alipopata habari hizo
akasema: "Yule Yohana nili-
yemkata kichwa, amefufuli-
wa." **17** Kwa maana Herode
alikuwa ameagiza Yohana aka-
matwe na kufungwa gerezani
kwa sababu ya Herodia, mke
wa Filipo ndugu yake. Kwa
sababu Herode alikuwa ame-
mwoa.[a] **18** Kwa maana Yoha-
na alikuwa akimwambia He-
rode: "Si halali kwako kuwa
na mke wa ndugu yako."[b]
**19** Basi Herodia alikuwa na
kinyongo kumwelekea Yohana
na alitaka kumuua, lakini ha-
kuweza. **20** Kwa maana He-
rode alimwogopa Yohana kwa
kuwa alijua ni mtu mwadilifu
na mtakatifu,[c] naye alikuwa
akimlinda. Baada ya kumsiki-
liza, hakujua la kufanya, laki-
ni bado aliendelea kumsikiliza
kwa furaha.

**21** Nafasi ilipatikana Hero-
de alipoandaa mlo wa jio-
ni kwenye sherehe ya sikukuu
yake ya kuzaliwa.[d] Akawaali-
ka maofisa wake wa cheo
cha juu, makamanda wa je-
shi, na watu mashuhuri zai-
di wa Galilaya.[e] **22** Binti ya
Herodia akaingia, akacheza
dansi na kumfurahisha Hero-
de na wageni wake.* Mfalme
akamwambia msichana huyo:
"Niombe chochote unachota-
ka, nami nitakupa." **23** Ndi-
yo, akamwapia: "Chochote
utakachoomba nitakupa, hata
ikiwa ni nusu ya ufalme wa-
ngu." **24** Akaondoka na kwe-
nda kumuuliza mama yake:
"Niombe nini?" Akamwambia:
"Kichwa cha Yohana Mbatiza-
ji." **25** Akarudi haraka mbele
ya mfalme na kutoa ombi lake,
akisema: "Nataka unipe sasa
hivi kwenye sinia kichwa cha
Yohana Mbatizaji."[f] **26** Inga-
wa mfalme alihuzunika sana,
hakutaka kupuuza ombi lake,
kwa sababu ya viapo vyake na

**6:8** *Tnn., "shaba." **6:9** *Au "vazi la ziada."

**6:22** *Au "wale waliokuwa wameketi mezani."

**SURA YA 6**
*a* Mt 9:35; Lu 13:22
*b* Lu 10:1
*c* Mt 10:1; Lu 9:1-6
*d* Mt 10:9, 10
*e* Mt 10:11
*f* Mt 10:14; Lu 10:10, 11; Mdo 13:50, 51
*g* Mdo 2:38; Mdo 3:19
*h* Lu 10:17
*i* Mt 14:1-5; Lu 9:7-9
*j* Mt 16:14; Mk 8:28

**Safu ya 2**
*a* Lu 3:19, 20
*b* Law 18:16; Law 20:21
*c* Mt 11:11; Mt 21:26
*d* Mwa 40:20-22
*e* Mt 14:6-12
*f* Mt 14:8

wageni wake.* **27** Mara moja
mfalme akamtuma mlinzi na
kumwamuru alete kichwa cha
Yohana. Basi akaenda gereza-
ni na kumkata kichwa,
**28** akakileta kwenye sahani.
Akampa yule msichana, na
huyo msichana akampa mama
yake. **29** Wanafunzi wake
waliposikia jambo hilo, waka-
ja na kuuchukua mwili wake
wakaulaza kaburini.*

**30** Mitume wakamzunguka
Yesu na kumwambia mambo
yote waliyokuwa wamefa-
nya na kufundisha.[a] **31** Naye
akawaambia: "Twendeni fara-
ghani mahali pasipo na watu
ili mpumzike kidogo."[b] Kwa
maana wengi walikuwa wakija
na kwenda, nao hawakuwa na
wakati hata wa kula. **32** Basi
wakapanda mashua na kwe-
nda mahali pasipo na watu
ili wawe peke yao.[c] **33** La-
kini watu wakawaona waki-
enda na wengi wakajua
jambo hilo. Watu kutoka ma-
jiji yote wakakimbia kwa mi-
guu wakafika huko mbele yao.
**34** Basi, aliposhuka, akao-
na umati mkubwa, akawasiki-
tikia,[d] kwa sababu walikuwa
kama kondoo wasio na mchu-
ngaji.[e] Naye akaanza kuwafu-
ndisha mambo mengi.[f]

**35** Ilipokaribia jioni wana-
funzi wake wakaja na ku-
mwambia: "Mahali hapa ha-
pana watu, na muda umeso-
nga sana.[g] **36** Waambie wao-
ndoke, waende wakajinunulie
chakula katika maeneo ya ma-
shambani na vijiji vilivyo ka-
ribu."[h] **37** Akawajibu: "Ninyi
wapeni chakula." Nao waka-
mwambia: "Je, twende tuka-
nunue mikate ya dinari* 200
na kuwapa watu wale?"[a]
**38** Akawaambia: "Mna mikate
mingapi? Nendeni mkaanga-
lie!" Baada ya kuhakikisha,
wakasema: "Mikate mitano na
samaki wawili."[b] **39** Akawaa-
giza watu wote waketi kati-
ka vikundi kwenye nyasi.[c]
**40** Basi wakaketi katika vi-
kundi vya watu 100 na vya
watu 50. **41** Akachukua ile
mikate mitano na wale samaki
wawili, akatazama mbinguni
akatoa baraka.[d] Kisha akaime-
ga mikate na kuanza kuwapa
wanafunzi ili wawape watu,
naye akawagawanya wale sa-
maki wawili kwa ajili ya watu
wote. **42** Basi wote wakala
wakashiba, **43** nao wakaku-
sanya vipande vilivyobaki na
kujaza vikapu 12, bila kuhesa-
bu samaki.[e] **44** Wale walio-
kula mikate hiyo walikuwa wa-
naume 5,000.

**45** Kisha, bila kukawia, aka-
waagiza wanafunzi wake wa-
pande mashua watangulie
kuelekea Bethsaida ng'ambo
ya bahari, huku yeye akiua-
ga umati.[f] **46** Lakini baada
ya kuwaaga, akaenda mlima-
ni kusali.[g] **47** Ilipofika jio-
ni, mashua ilikuwa katikati
ya bahari, lakini yeye alikuwa
peke yake kwenye nchi kavu.[h]
**48** Alipowaona wanafunzi
wake wakitaabika kupiga ma-
kasia kwa kuwa upepo uliku-
wa ukivuma kinyume chao,
usiku karibu kesha la nne*
akawaendea akitembea juu ya
bahari; lakini alitaka# kuwa-
pita. **49** Walipomwona aki-

**6:26** *Au "wale waliokuwa wameketi mezani." **6:29** *Au "katika kaburi la ukumbusho."

**6:37** *Angalia Nyongeza B14. **6:48** *Yaani, karibu saa 9 usiku hadi karibu saa 12 asubuhi. #Au "alikuwa karibu."

**SURA YA 6**
*a* Lu 9:10
*b* Mt 11:29; Mt 14:13
*c* Yoh 6:1, 2
*d* Mt 14:14; Ebr 4:15
*e* 1Fa 22:17; Isa 53:6; Eze 34:5, 8; Mt 9:36
*f* Isa 61:1; Lu 9:11
*g* Mt 14:15-21; Lu 9:12-17
*h* Yoh 6:5

**Safu ya 2**
*a* 2Fa 4:42-44; Mt 15:33; Yoh 6:7
*b* Yoh 6:9
*c* Yoh 6:10-13
*d* Mk 8:6; Lu 24:30; Mdo 27:35
*e* Mt 14:20; Lu 9:17; Yoh 6:13
*f* Mt 14:22
*g* Mt 6:6; Mt 14:23; Mk 1:35; Lu 6:12
*h* Mt 14:24-33; Yoh 6:16-21

tembea juu ya bahari waka-
fikiri: "Ni mzuka!" Nao wa-
kapaza sauti. **50** Kwa maana
wote walimwona, wakahangai-
ka. Lakini mara moja akawaa-
mbia: "Jipeni moyo! Ni mimi;
msiogope."[a] **51** Kisha akapa-
nda kwenye mashua, na
upepo ukatulia. Nao waka-
shangaa sana, **52** kwa maa-
na hawakuwa wamefahamu
maana ya ule muujiza wa mi-
kate, bado mioyo yao ilikuwa
mizito isiweze kuelewa.

**53** Walipovuka bahari, wa-
kafika Genesareti na kutia na-
nga hapo karibu.[b] **54** Laki-
ni mara tu waliposhuka ku-
toka kwenye mashua, watu
wakamtambua. **55** Waka-
kimbia katika eneo hilo lote
na kuanza kuleta wagonjwa
wakiwa kwenye vitanda* ma-
hali waliposikia Yesu yuko.
**56** Na kila mahali alipokwe-
nda katika vijiji, majiji, au ma-
shambani watu waliwaweka
wagonjwa sokoni, na kumsi-
hi waguse tu upindo wa vazi
lake la nje.[c] Na wote waliougu-
sa wakapona.

**7** Sasa Mafarisayo na baa-
dhi ya waandishi walioto-
ka Yerusalemu wakakusanyi-
ka kumzunguka Yesu.[d] **2** Wa-
kaona baadhi ya wanafunzi
wake wakila chakula kwa mi-
kono isiyo safi, yaani, bila ku-
nawa.* **3** (Kwa maana kab-
la ya kula, Mafarisayo na
Wayahudi wote hunawa mi-
kono yao mpaka kwenye kiwi-
ko, kwa kuyashika mapokeo
ya mababu zao, **4** na wana-
potoka sokoni, hawali chakula
kabla ya kujisafisha. Kuna ma-
pokeo mengine mengi amba-
yo wamepokea na kuyashika,
kama vile kubatiza* vikombe,
mitungi, na vyombo vya sha-
ba.)[a] **5** Basi Mafarisayo na
waandishi hao wakamuuliza:
"Kwa nini wanafunzi wako ha-
wafuati mapokeo ya mababu
zetu, bali wanakula kwa mi-
kono isiyo safi?"[b] **6** Akawaa-
mbia: "Isaya kwa kufaa alitoa
unabii kuwahusu ninyi wana-
fiki, kama ilivyoandikwa,
'Watu hawa huniheshimu
kwa midomo yao, lakini mioyo
yao iko mbali nami.[c] **7** Wao
huniabudu bure, kwa maana
wanafundisha amri za wana-
damu kuwa mafundisho.'[d]
**8** Mnaiacha amri ya Mungu,
na kuyashika mapokeo ya wa-
nadamu."[e]

**9** Akaendelea kuwaambia:
"Mnapuuza amri ya Mungu
kwa ujanja ili mfuate ma-
pokeo yenu.[f] **10** Kwa mfano,
Musa alisema, 'Mheshimu
baba yako na mama yako,'[g] na,
'Yeyote anayemtukana* baba
yake au mama yake anapa-
swa kuuawa.'[h] **11** Lakini ni-
nyi mnasema, 'Mtu akimwa-
mbia baba yake au mama
yake: "Chochote nilicho na-
cho ambacho kingekusaidia ni
korbani, (yaani, zawadi iliyo-
wekwa wakfu kwa Mungu),"'
**12** hivyo mnamzuia kumsai-
dia kwa chochote baba yake
au mama yake.[i] **13** Kwa hiyo,
mnalibatilisha neno la Mu-
ngu kwa mapokeo yenu
ambayo mlipewa.[j] Nanyi mna-
fanya mambo mengine mengi
kama hayo."[k] **14** Basi Yesu
akauita tena umati, akawaa-
mbia: "Nisikilizeni, ninyi nyo-
te, na mwelewe maana yake.[l]

**6:55** * Au "machela." **7:2** * Yaani, haiku-
wa imesafishwa kisherehe.

**7:4** * Au "kuzamisha." **7:10** * Au "Ana-
yesema vibaya kumhusu."

SURA YA 6
a Mt 14:27; Yoh 6:20
b Mt 14:34-36
c Mt 9:20; Mk 5:25-28; Lu 8:43, 44; Mdo 19:11, 12

SURA YA 7
d Mt 15:1

Safu ya 2
a Mt 23:25; Lu 11:38, 39
b Mt 15:2
c Mt 15:7-9
d Isa 29:13
e Gal 1:14; Kol 2:8
f Mt 15:3-6
g Kut 20:12; Kum 5:16; Efe 6:2
h Kut 21:17; Law 20:9; Met 20:20
i 1Ti 5:8
j Mt 15:6
k Mk 7:3
l Mt 15:10

**15** Mtu hawezi kuchafuliwa
na kitu kinachoingia nda-
ni yake; bali huchafuliwa
na mambo yanayotoka ndani
yake.”[a] **16** *—

**17** Alipouacha umati, Yesu
aliingia ndani ya nyumba, na
wanafunzi wake wakaanza ku-
muuliza kuhusu mfano huo.[b]
**18** Basi akawaambia: “Je, ni-
nyi pia hamwelewi kama wao?
Je, hamjui kwamba mtu hawe-
zi kuchafuliwa na kitu kina-
choingia ndani yake, **19** kwa
kuwa hakiingii moyoni mwa-
ke bali huingia tumboni, ki-
sha hutoka na kuingia
chooni?” Kwa hiyo akatanga-
za vyakula vyote kuwa safi.
**20** Tena akasema: “Kile kina-
chotoka ndani ya mtu ndicho
humchafua.[c] **21** Kwa maa-
na kutoka ndani, moyoni mwa
watu,[d] hutoka mawazo maba-
ya: uasherati,* wizi, mauaji,
**22** uzinzi, pupa, uovu, uda-
nganyifu, mwenendo mpoto-
vu,* jicho lenye wivu, makufu-
ru, majivuno, na ukosefu wa
akili. **23** Mambo hayo yote
maovu hutoka ndani, nayo hu-
mchafua mtu.”

**24** Akatoka huko na kwe-
nda kwenye maeneo ya Tiro
na Sidoni.[e] Akaingia kati-
ka nyumba na hakutaka
mtu yeyote ajue, lakini ha-
kuweza kuepuka kutambuli-
wa. **25** Mara moja mwa-
namke ambaye binti yake
mdogo alikuwa na roho mwo-
vu akasikia kumhusu Yesu,
akaja na kuanguka miguuni
pake.[f] **26** Mwanamke huyo
alikuwa Mgiriki, wa taifa la*
Sirofoinike; naye aliendelea
kumsihi sana Yesu amfukuze
roho mwovu aliyekuwa ndani
ya binti yake. **27** Lakini Yesu
akamwambia: “Kwanza acha
watoto washibe, kwa maana
haifai kuchukua mkate wa wa-
toto na kuwatupia mbwa wa-
dogo.”[a] **28** Hata hivyo, yule
mwanamke akamjibu: “Ndiyo,
bwana, lakini hao mbwa wa-
dogo walio chini ya meza hula
makombo ya watoto wadogo.”
**29** Ndipo Yesu akamwambia:
“Kwa sababu umesema hivyo,
nenda; yule roho mwovu ame-
mtoka binti yako.”[b] **30** Basi
akaenda nyumbani akamku-
ta yule mtoto akiwa amelala
kitandani, na yule roho mwo-
vu alikuwa amemtoka.[c]

**31** Yesu aliporudi kutoka
eneo la Tiro akapitia Sido-
ni, Dekapoli,* na kufika
Bahari ya Galilaya.[d] **32** Basi
wakamletea mtu aliye kizi-
wi na mwenye tatizo la kuzu-
ngumza,[e] nao wakamsihi awe-
ke mkono juu yake. **33** Ki-
sha akampeleka faraghani,
mbali na umati. Halafu aka-
mtia vidole masikioni, baa-
da ya kutema mate, akamgu-
sa ulimi.[f] **34** Yesu akataza-
ma mbinguni, akavuta pumzi
kwa nguvu na kumwambia:
“*Efatha,*” yaani, “Funguka.”
**35** Ndipo masikio yake yaka-
funguliwa,[g] na tatizo lake la
kuzungumza likaisha, naye
akaanza kuzungumza vizuri.
**36** Kisha akawaamuru wasi-
mwambie mtu yeyote,[h] lakini
kadiri alivyowakataza, ndivyo
walivyozidi kutangaza jambo
hilo.[i] **37** Kwa kweli, walisha-
ngaa sana[j] wakasema: “Ame-

---

**7:16** *Angalia Nyongeza A3. **7:21** *Wingi wa neno la Kigiriki, *por·neiʹa.* Angalia Kamusi, uku. 2012. **7:22** *Au “ufidhuli; matendo ya kuchukiza yanayofanywa bila aibu.” Kigiriki, *a·selʹgei·a.* Angalia Kamusi, uku. 2012.

**7:26** *Au “aliyezaliwa huko.” **7:31** *Au “Eneo lenye Majiji Kumi.”

---

SURA YA 7
*a* Mt 15:11, Tit 1:15
*b* Mt 15:15-20
*c* Mt 15:18
*d* Mwa 6:5, Mwa 8:21, Yer 17:9
*e* Mt 15:21
*f* Mt 15:22-28

Safu ya 2
*a* Mt 10:5, 6, Mt 15:26, Ro 9:4, Efe 2:12
*b* Mt 15:28
*c* Yoh 4:49-51
*d* Mt 15:29
*e* Mt 9:32, 33, Lu 11:14
*f* Mk 8:23, Yoh 9:6
*g* Isa 35:5, Mt 11:5, Mt 15:30
*h* Isa 42:2, Mt 8:3, 4, Mk 5:42, 43
*i* Mk 1:43-45
*j* Mdo 14:11

fanya mambo yote vema. Hata
anafanya viziwi wasikie na
wasio na uwezo wa kusema,
wazungumze."[a]

**8** Siku hizo umati mkubwa
ukakusanyika tena, na ha-
wakuwa na chakula. Basi,
akawaita wanafunzi na ku-
waambia: **2** "Ninausikitikia
umati,[b] kwa sababu tayari wa-
mekaa pamoja nami siku tatu
nao hawana chakula.[c] **3** Ni-
kiwaacha waende nyumbani
wakiwa na njaa,* watazimia
njiani, na baadhi yao wameto-
ka mbali." **4** Lakini wanafu-
nzi wake wakamjibu: "Tutapa-
ta wapi mikate ya kuwatosha
watu hawa mahali hapa pa-
sipo na watu?" **5** Ndipo aka-
wauliza: "Mna mikate mi-
ngapi?" Wakajibu: "Saba."[d]
**6** Naye akauagiza umati uketi
chini. Kisha akachukua ile mi-
kate saba, akatoa shukrani,
akaimega, na kuanza kuwapa
wanafunzi wake waigawe, nao
wakaugawia umati.[e] **7** Wali-
kuwa pia na samaki wachache
wadogo, naye akawabariki, ki-
sha akawaambia wawagawe
hao pia. **8** Basi wakala waka-
shiba, kisha wakakusanya vi-
pande vilivyobaki wakajaza
vikapu saba vikubwa.[f] **9** Ku-
likuwa na wanaume 4,000
hivi. Kisha Yesu akawaaga.

**10** Mara moja akapanda
mashua pamoja na wanafunzi
wake akaenda eneo la Dalma-
nutha.[g] **11** Akiwa huko Ma-
farisayo wakaja na kuanza ku-
bishana naye, wakimtaka afa-
nye ishara kutoka mbinguni,
ili wamjaribu.[h] **12** Kwa hiyo
akahuzunika sana rohoni na
kusema: "Kwa nini kizazi hiki
kinatafuta ishara?[i] Kwa kweli
nasema, kizazi hiki hakitape-
wa ishara yoyote."[a] **13** Ndi-
po akawaacha, akapanda ma-
shua tena na kuvuka ng'ambo
ya bahari.

**14** Hata hivyo, walisahau
kuchukua mikate na walikuwa
na mkate mmoja tu katika ma-
shua.[b] **15** Naye akawaonya
akisema: "Endeleeni kuwa ma-
cho; jihadharini na chachu*
ya Mafarisayo na ya Herode."[c]
**16** Basi wakaanza kubishana
kati yao kwa sababu hawaku-
wa na mikate. **17** Yesu ali-
pojua hilo, akawaambia: "Kwa
nini mnabishana kuhusu ku-
tokuwa na mikate? Je, bado
hamjafahamu wala kuelewa?
Je, bado mioyo yenu ni mizito
isiweze kuelewa? **18** 'Inga-
wa mna macho, kwa nini ha-
mwoni; na ingawa mna masi-
kio, kwa nini hamsikii?' Je, ha-
mkumbuki **19** nilipoimega
ile mikate mitano[d] kwa ajili ya
wale wanaume 5,000, mlikusa-
nya vipande vilivyobaki mka-
jaza vikapu vingapi?" Waka-
mwambia: "Kumi na viwili."[e]
**20** "Nilipoimega ile mikate
saba kwa ajili ya wale wanau-
me 4,000, mlikusanya vipa-
nde vilivyobaki mkajaza vika-
pu vikubwa vingapi?" Waka-
mwambia: "Saba."[f] **21** Ndipo
akawauliza: "Je, bado hamjae-
lewa?"

**22** Sasa wakafika Bethsai-
da. Watu wakamletea mwana-
mume aliye kipofu, wakamsihi
amguse.[g] **23** Yesu akamshi-
ka mkono yule kipofu, aka-
mpeleka nje ya kijiji. Ki-
sha akamtemea mate macho-
ni,[h] akaweka mikono juu
yake na kumuuliza: "Je, unao-
na kitu chochote?" **24** Yule

SURA YA 7
*a* Isa 35:5, 6; Mt 15:31

SURA YA 8
*b* Mt 14:14; Mk 6:34
*c* Mt 15:32-38
*d* Mk 6:38
*e* Mk 6:41
*f* Mt 15:37
*g* Mt 15:39
*h* Mt 16:1-3
*i* Mt 12:38; Yoh 6:30

Safu ya 2
*a* Mt 16:4
*b* Mt 16:5-12
*c* Mt 16:6; Lu 12:1
*d* Mk 6:38
*e* Mt 14:20; Mk 6:43; Lu 9:17; Yoh 6:13
*f* Mt 15:37
*g* Mk 6:56
*h* Mk 7:32, 33; Yoh 9:1, 6

**8:3** * Au "wakiwa wamefunga."

**8:15** * Au "hamira."

mtu akatazama juu na kuse-
ma: “Ninaona watu, lakini wa-
naonekana kama miti inayote-
mbea.” **25** Akaweka tena mi-
kono yake juu ya macho ya
mtu huyo, naye akaona vizu-
ri. Akawa tena na uwezo wa
kuona, naye alikuwa akiona
kila kitu waziwazi. **26** Basi
akamwacha aende nyumbani,
na kumwambia: “Usiingie ki-
jijini.”

**27** Yesu na wanafunzi wake
wakaelekea kwenye vijiji vya
Kaisaria Filipi, na wakiwa
njiani, Yesu akaanza kuwauli-
za wanafunzi wake: “Watu wa-
nasema mimi ni nani?”[a]
**28** Wakamjibu: “Yohana Mba-
tizaji,[b] lakini wengine Eliya,[c]
na bado wengine mmoja wa
manabii.” **29** Naye akawauli-
za: “Hata hivyo, ninyi mnase-
ma mimi ni nani?” Petro aka-
jibu: “Wewe ndiye Kristo.”[d]
**30** Ndipo akawaamuru wasi-
mwambie mtu yeyote kumhu-
su.[e] **31** Pia, akaanza kuwa-
fundisha kwamba Mwana
wa binadamu lazima apatwe
na mateso mengi na kukatali-
wa na wazee, wakuu wa maku-
hani, na waandishi, kisha
atauawa,[f] na baada ya siku
tatu atafufuliwa.[g] **32** Kwa
kweli, alisema mambo hayo
waziwazi. Lakini Petro aka-
mpeleka kando na kuanza ku-
mkemea.[h] **33** Yesu akageu-
ka na kuwatazama wanafunzi
wake, akamkemea Petro, aki-
sema: “Nenda nyuma yangu,
Shetani! kwa sababu hufikirii
mawazo ya Mungu, bali ya wa-
nadamu.”[i]

**34** Sasa akauita umati na
wanafunzi wake, akawaambia:
“Mtu yeyote akitaka kunifua-
ta, lazima ajikane mwenye-
we, aubebe mti wake wa ma-
teso* na aendelee kunifuata.[a]
**35** Kwa kuwa yeyote anaye-
taka kuokoa uhai wake atau-
poteza,* lakini yeyote ana-
yeupoteza uhai wake# kwa aji-
li yangu na kwa ajili ya haba-
ri njema atauokoa.[b] **36** Kwa
kweli, mtu atapata faida gani
akiupata ulimwengu wote ki-
sha apoteze uhai wake?#[c]
**37** Kwa kweli, mtu anaweza
kutoa nini ili abadilishane na
uhai wake?#[d] **38** Kwa maa-
na yeyote atakayenionea aibu
mimi na maneno yangu katika
kizazi hiki chenye uzinzi* na
chenye dhambi, Mwana wa bi-
nadamu atamwonea aibu pia[e]
atakapokuja katika utukufu
wa Baba yake pamoja na ma-
laika watakatifu.”[f]

**9** Yesu akaendelea kusema:
“Kwa kweli ninawaambia
kwamba kuna baadhi ya wale
waliosimama hapa ambao ha-
wataonja kifo kamwe kabla
ya kuona Ufalme wa Mungu
ukiwa tayari umekuja kati-
ka nguvu.”[g] **2** Siku sita baa-
daye Yesu akaenda pamoja
na Petro, Yakobo, na Yoha-
na kwenye mlima mrefu waki-
wa peke yao. Sura yake ika-
geuka mbele yao;[h] **3** mava-
zi yake ya nje yakaanza ku-
metameta, yakawa meupe
kuliko vile mfuaji nguo ye-
yote duniani angeweza kuya-
safisha. **4** Pia, wakaona Eli-
ya na Musa, wakizungumza
na Yesu. **5** Kisha Petro aka-
mwambia Yesu: “Rabi, ni vi-
zuri sisi tuwe hapa. Basi, tu-
tasimamisha mahema matatu,

---

**SURA YA 8**
*a* Mt 16:13-15, Lu 9:18, 19
*b* Mt 14:1, 2, Mk 6:14
*c* Mk 9:11
*d* Mt 16:16, Lu 9:20, Yoh 1:40, 41, Yoh 6:68, 69
*e* Mt 16:20, Mk 9:9, Lu 9:21, 22
*f* Mt 26:2
*g* Mt 16:21, Mt 17:22, 23
*h* Mt 16:22
*i* Mt 16:23

**Safu ya 2**
*a* Mt 10:38, Mt 16:24, Lu 9:23, Lu 14:27
*b* Mt 10:39, Mt 16:25, Lu 9:24, Yoh 12:25, Ufu 12:11
*c* Mt 16:26, Lu 9:25
*d* Zb 49:8
*e* Mt 10:33, Lu 9:26, Lu 12:9, 2Ti 1:7, 8
*f* Mt 16:27, Mt 25:31, 2Th 1:7

**SURA YA 9**
*g* Mt 16:28, Lu 9:27
*h* Mt 17:1-8, Lu 9:28-36

---

**8:34** *Angalia Kamusi, uku. 2012, “Mti wa mateso.” **8:35** *Au “nafsi yake ataipoteza.” **8:35-37** #Au “nafsi yake.” **8:38** *Au “kisicho na uaminifu.”

moja lako, moja la Musa, na
moja la Eliya.” **6** Kwa kwe-
li, hakujua afanye nini, kwa
maana walikuwa wameogo-
pa sana. **7** Wingu likatokea
na kuwafunika, na sauti[a] ika-
sikika kutoka katika lile wi-
ngu ikisema: “Huyu ni Mwa-
nangu, mpendwa.[b] Msikilize-
ni.”[c] **8** Kisha ghafla wakata-
zama huku na huku na
hawakumwona tena mtu yeyo-
te isipokuwa Yesu.

**9** Walipokuwa wakishuka
kutoka mlimani, akawaamu-
ru wasimwambie mtu yeyote
kile walichoona,[d] hadi Mwana
wa binadamu atakapofufuliwa
kutoka kwa wafu.[e] **10** Waka-
yaweka maneno hayo moyo-
ni,* lakini wakazungumza kati
yao wenyewe kuhusu maana
ya huko kufufuliwa kutoka
kwa wafu. **11** Wakaanza ku-
muuliza: “Kwa nini waandi-
shi husema kwamba lazima
Eliya[f] aje kwanza?”[g] **12** Aka-
waambia: “Eliya anakuja kwa-
nza na kurudisha mambo
yote;[h] lakini kwa nini imeandi-
kwa kwamba lazima Mwana
wa binadamu apatwe na ma-
teso mengi[i] na atendewe kwa
dharau?[j] **13** Lakini ninawaa-
mbia kwamba kwa kweli, Eli-
ya[k] amekuja nao walimtendea
kama walivyotaka, kama ili-
vyoandikwa kumhusu.”[l]

**14** Walipowakaribia wale
wanafunzi wengine, wakaona
umati mkubwa umewazungu-
ka, na kulikuwa na waa-
ndishi waliokuwa wakibisha-
na nao.[m] **15** Lakini mara tu
umati wote ulipomwona, uka-
shangaa, ukamkimbilia ili
kumsalimu. **16** Basi akawa-
uliza: “Mnabishania nini?”
**17** Mtu mmoja katika umati
akamjibu: “Mwalimu, nilimle-
ta mwanangu kwako kwa saba-
bu ana roho anayemfanya awe
bubu.[a] **18** Kila mara anapo-
mshambulia humwangusha
chini, naye hutoa povu mdo-
moni na kusaga meno yake na
kuishiwa nguvu. Niliwaambia
wanafunzi wako wamfukuze,
lakini hawakuweza.” **19** Yesu
akajibu: “Enyi kizazi kisicho
na imani,[b] nitaendelea kuwa
pamoja nanyi mpaka lini? Nita-
wavumilia mpaka lini? Mlete-
ni hapa.”[c] **20** Basi wakamleta
yule mvulana kwa Yesu, laki-
ni yule roho mwovu alipomwo-
na, mara moja akamfanya yule
mtoto agaegae. Baada ya kua-
nguka chini, akaendelea kuji-
viringisha, akitoa povu mdo-
moni. **21** Yesu akamuuliza
baba yake: “Jambo hili limeku-
wa likitokea kwa muda gani?”
Akasema: “Tangu utotoni,
**22** naye humwangusha ndani
ya moto na ndani ya maji ili
amuue. Lakini ikiwa unaweza
kufanya chochote, tuhurumie
na utusaidie.” **23** Yesu aka-
mwambia: “Maneno hayo, ‘Iki-
wa unaweza’! Mambo yote ya-
nawezekana kwa mtu mwenye
imani.”[d] **24** Mara moja baba
ya yule mtoto akasema kwa
sauti kubwa: “Nina imani! Ni-
saidie mahali ambapo ninahi-
taji imani!”[e]

**25** Yesu alipoona umati
ukikusanyika haraka, aka-
mkemea yule roho mwovu,
akamwambia: “Wewe roho
bubu na kiziwi, ninakuagiza
umtoke mtoto huyu na usi-
mwingie tena!”[f] **26** Baada
ya kupaza sauti na kugaagaa

---

**9:10** *Au labda, “hawakumwambia mtu yeyote.”

**SURA YA 9**

*a* Lu 3:22; Yoh 12:28
*b* Zb 2:7; Isa 42:1; Mt 3:17; 2Pe 1:17
*c* Kum 18:15; Mt 17:5; Lu 9:35; Mdo 3:22, 23
*d* Mt 12:15, 16; Mk 8:29, 30
*e* Mt 17:9; Lu 9:36
*f* Mal 4:5, 6; Mk 8:27, 28
*g* Mt 17:10
*h* Mt 17:11
*i* Da 9:26
*j* Zb 22:6, 7; Isa 50:6; Isa 53:3; Lu 23:11
*k* Mt 11:13, 14; Lu 1:13, 17
*l* Mt 17:12
*m* Lu 9:37

**Safu ya 2**

*a* Mt 17:14-17; Lu 9:38-42
*b* Kum 32:20
*c* Mt 17:17; Lu 9:41
*d* Mt 17:20; Mk 11:23; Lu 17:6; Yoh 11:40; Mdo 14:9, 10
*e* Lu 17:5
*f* Mt 17:18; Mk 1:23-25; Lu 4:34, 35; Mdo 10:38

sana, roho huyo akamtoka,
na yule mtoto akaonekana ni
kama amekufa, hivi kwamba
watu wengi wakasema: “Ame-
kufa!” **27** Lakini Yesu aka-
mshika mkono na kumwinua,
naye akasimama. **28** Baada
ya kuingia ndani ya nyumba,
wanafunzi wake wakamuuliza
faraghani: “Kwa nini tulishi-
ndwa kumfukuza?”[a] **29** Aka-
waambia: “Roho wa aina hii
hawezi kutoka isipokuwa kwa
sala.”

**30** Wakatoka huko wakapi-
tia Galilaya, lakini hakuta-
ka mtu yeyote ajue. **31** Kwa
sababu alikuwa akiwafundi-
sha wanafunzi wake na ku-
waambia: “Mwana wa bi-
nadamu atasalitiwa mikono-
ni mwa watu, nao watamuua,[b]
na ingawa atauawa, atafufu-
ka baada ya siku tatu.”[c]
**32** Hata hivyo, hawakuelewa
maneno aliyosema, nao walio-
gopa kumuuliza.

**33** Nao wakaingia Kaper-
naumu. Alipokuwa ndani ya
nyumba akawauliza: “Mliku-
wa mkibishania nini baraba-
rani?”[d] **34** Wakakaa kimya,
kwa maana barabarani wali-
kuwa wakibishana kuhusu ali-
ye mkuu kati yao. **35** Basi
akaketi na kuwaita wale 12
akawaambia: “Yeyote ana-
yetaka kuwa wa kwanza, la-
zima awe wa mwisho kati ya
wote na mhudumu wa wote.”[e]
**36** Kisha akamchukua mto-
to mdogo, akamsimamisha ka-
tikati yao; akamkumbatia
na kuwaambia: **37** “Yeyote
anayempokea mtoto mdogo[f]
kama huyu kwa msingi wa jina
langu ananipokea mimi pia;
na yeyote anayenipokea mimi
hanipokei mimi tu, bali pia
Yule aliyenituma.”[g]

**38** Yohana akamwambia:
“Mwalimu, tulimwona mtu fu-
lani akifukuza roho waovu
kwa kutumia jina lako, tukaja-
ribu kumzuia, kwa sababu ha-
kuwa akitufuata.”[a] **39** Laki-
ni Yesu akasema: “Msijaribu
kumzuia, kwa maana haku-
na yeyote atakayefanya ma-
tendo yenye nguvu kwa msi-
ngi wa jina langu atakayeweza
kusema mambo mabaya kuni-
husu. **40** Kwa maana yeyote
ambaye hatupingi yuko upa-
nde wetu.[b] **41** Na yeyote
anayewapa kikombe cha maji
ya kunywa kwa sababu ninyi
ni wa Kristo,[c] kwa kweli nina-
waambia hatapoteza kamwe
thawabu yake.[d] **42** Lakini ye-
yote anayemkwaza mmoja wa
hawa wadogo walio na imani,
ingekuwa afadhali ikiwa jiwe
la kusagia ambalo huzungu-
shwa na punda lingefungwa
shingoni mwake kisha atupwe
baharini.[e]

**43** “Ikiwa mkono wako una-
kufanya ukwazike, ukate. Ni
afadhali uingie katika uzima
ukiwa kilema kuliko kuingia
ukiwa na mikono miwili katika
Gehena,* katika moto usiowe-
za kuzimwa.[f] **44** *— **45** Na
ikiwa mguu wako unakufanya
ukwazike, ukate. Ni afadhali
uingie katika uzima ukiwa ki-
lema kuliko kutupwa katika
Gehena* ukiwa na miguu mi-
wili.[g] **46** *— **47** Na ikiwa
jicho lako linakufanya ukwazi-
ke, litupe mbali.[h] Ni afadhali
uingie katika Ufalme wa Mu-
ngu ukiwa na jicho moja ku-
liko kutupwa katika Gehena
ukiwa na macho mawili,*[i]

---

**9:43, 45, 47** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **9:44, 46** *Angalia Nyongeza A3.

SURA YA 9
a Mt 17:19, 20
b Mt 26:2
c Mt 16:21 Mt 17:22, 23 Mk 8:31 Lu 9:44, 45
d Mt 18:1-5 Lu 9:46-48 Lu 22:24
e Mt 20:26-28 Mk 10:43-45 Flp 2:8, 9
f Lu 18:16
g Mt 10:40 Lu 9:48 Yoh 13:20

Safu ya 2
a Lu 9:49
b Lu 9:50
c Mt 25:40
d Mt 10:42
e Mt 18:6 Lu 17:1, 2
f Mt 5:30 Mt 18:8 Kol 3:5
g Mt 10:28 Mt 23:33 Lu 12:5
h Gal 5:24
i Mt 5:29 Mt 18:9 Ro 8:13

**48** mahali ambapo funza ha-
wafi na moto hauzimwi.[a]

**49** “Kwa maana kila mtu la-
zima atiwe chumvi kwa moto.[b]
**50** Chumvi ni nzuri, lakini iki-
poteza ladha yake, mtaikoleza
na nini?[c] Iweni na chumvi nda-
ni yenu,[d] na mdumishe amani
kati yenu.”[e]

**10** Alipotoka hapo akae-
nda kwenye mipaka* ya
Yudea, ng’ambo ya Yordani,
na umati ukakusanyika tena
karibu naye. Kama kawaida
yake, akaanza tena kuwafu-
ndisha.[f] **2** Mafarisayo waka-
ja, wakikusudia kumjaribu,
wakamuuliza kama ni hala-
li kwa mwanamume kumtali-
ki mke wake.[g] **3** Akawa-
jibu: “Musa aliwapa amri
gani?” **4** Wakasema: “Musa
aliruhusu kumwandikia che-
ti cha kumfukuza na kumta-
liki.”[h] **5** Lakini Yesu akawaa-
mbia: “Aliwaandikia amri hiyo[i]
kwa sababu ya ugumu wa mio-
yo yenu.[j] **6** Hata hivyo, ta-
ngu mwanzo wa uumbaji ‘Ali-
waumba mwanamume na
mwanamke.[k] **7** Kwa sababu
hiyo, mwanamume atamwa-
cha baba yake na mama yake,[l]
**8** na hao wawili watakuwa
mwili mmoja,’[m] basi wao si wa-
wili tena, bali mwili mmoja.
**9** Kwa hiyo, kile ambacho Mu-
ngu ameunganisha, mtu yeyo-
te asikitenganishe.”[n] **10** Wa-
lipoingia tena ndani ya nyu-
mba wanafunzi wakaanza ku-
muuliza kuhusu jambo hilo.
**11** Akawaambia: “Yeyote ana-
yemtaliki mke wake na ku-
mwoa mwingine anafanya uzi-
nzi[o] dhidi yake, **12** na ikiwa
mwanamke baada ya kumta-
liki mume wake anaolewa na
mwingine, anafanya uzinzi.”[a]

**13** Watu wakaanza kumle-
tea watoto wadogo ili awagu-
se, lakini wanafunzi wakawa-
kemea.[b] **14** Alipoona hivyo,
Yesu akakasirika na kuwaa-
mbia: “Waacheni watoto wa-
dogo waje kwangu; msijaribu
kuwazuia, kwa maana Ufalme
wa Mungu ni wa wale walio
kama hao.[c] **15** Kwa kweli ni-
nawaambia, yeyote asiyeupo-
kea Ufalme wa Mungu kama
mtoto mdogo hataingia ka-
mwe ndani yake.”[d] **16** Aka-
wachukua watoto akawaku-
mbatia na kuanza kuwabariki,
akiweka mikono yake juu yao.[e]

**17** Alipokuwa akiondoka,
mwanamume fulani akamki-
mbilia, akapiga magoti mbele
yake na kumuuliza: “Mwalimu
Mwema, ninapaswa kufanya
nini ili niurithi uzima wa mi-
lele?”[f] **18** Yesu akamwambia:
“Kwa nini unaniita mwema?
Hakuna aliye mwema, isipoku-
wa mmoja, Mungu.[g] **19** Una-
zijua amri hizi: ‘Usiue,[h] usi-
fanye uzinzi,[i] usiibe,[j] usitoe
ushahidi wa uwongo,[k] usipu-
nje,[l] mheshimu baba yako na
mama yako.’”[m] **20** Mtu huyo
akamwambia: “Mwalimu, ni-
meyashika mambo hayo yote
tangu nilipokuwa kijana.”
**21** Yesu akamtazama, aka-
mpenda na kumwambia:
“Bado unahitaji kufanya ja-
mbo moja: Nenda ukauze vitu
ulivyo navyo, uwape maskini,
nawe utakuwa na hazina mbi-
nguni; kisha uje uwe mfua-
si wangu.”[n] **22** Lakini akasi-
kitishwa na jibu hilo, akae-
nda zake akiwa na huzuni,
kwa maana alikuwa na mali
nyingi.[o]

---

**10:1** * Au “karibu na mipaka.”

**SURA YA 9**
*a* Isa 66:24
*b* Lu 17:29
*c* Mt 5:13; Lu 14:34, 35
*d* Kol 4:6
*e* Ro 12:18; Efe 4:29; 1Th 5:13; Ebr 12:14

**SURA YA 10**
*f* Mt 19:1, 2
*g* Mt 19:3
*h* Kum 24:1; Mt 5:31; Mt 19:7
*i* Mt 19:8
*j* Kum 9:6; Mdo 13:18
*k* Mwa 1:27; Mwa 5:2; Mt 19:4
*l* Mt 19:5
*m* Mwa 2:24; Efe 5:31
*n* Mt 19:6
*o* Mt 5:32; Mt 19:9; Lu 16:18

**Safu ya 2**
*a* Ro 7:3
*b* Mt 19:13; Lu 18:15
*c* Mt 18:4; Mt 19:14; Lu 18:16; 1Pe 2:2
*d* Mt 18:3; Lu 18:17
*e* Mk 9:36
*f* Mt 19:16; Lu 18:18
*g* Zb 86:5; Mt 19:17; Lu 18:19
*h* Kut 20:13; Kum 5:17; Mt 5:21; 1Yo 3:15
*i* Kut 20:14; Kum 5:18
*j* Kut 20:15; Kum 5:19
*k* Kut 20:16; Kum 5:20
*l* Law 19:13
*m* Kut 20:12; Kum 5:16; Efe 6:2
*n* Mt 19:21
*o* Lu 18:23

**23** Yesu akatazama huku na
huku na kuwaambia wana-
funzi wake: “Itakuwa vigumu
sana kwa wale walio na pesa
kuingia katika Ufalme wa Mu-
ngu!”[a] **24** Lakini wanafunzi
wakashangazwa na maneno
yake. Naye Yesu akawaambia:
“Wanangu, ni vigumu sana
kuingia katika Ufalme wa Mu-
ngu! **25** Ni rahisi zaidi kwa
ngamia kupita katika tundu la
sindano kuliko tajiri kuingia
katika Ufalme wa Mungu.”[b]
**26** Wakazidi kushangaa waka-
mwambia:* “Ni nani anayewe-
za kuokolewa?”[c] **27** Akawa-
tazama moja kwa moja na ku-
sema: “Kwa wanadamu haiwe-
zekani, lakini sivyo ilivyo kwa
Mungu, kwa maana mambo
yote yanawezekana kwa Mu-
ngu.”[d] **28** Petro akaanza ku-
mwambia: “Tazama! Tumea-
cha kila kitu na kukufuata.”[e]
**29** Yesu akasema: “Kwa kweli
ninawaambia, hakuna mtu ali-
yeacha nyumba au ndugu au
dada au mama au baba au wa-
toto au mashamba kwa ajili
yangu na kwa ajili ya habari
njema[f] **30** ambaye hatapata
mara 100 sasa katika kipindi
hiki—nyumba, ndugu, dada,
mama, watoto, mashamba, pa-
moja na mateso[g]—na katika
mfumo wa mambo* unaokuja,
uzima wa milele. **31** Lakini
wengi walio wa kwanza wata-
kuwa wa mwisho, na wa mwi-
sho watakuwa wa kwanza.”[h]

**32** Sasa walikuwa baraba-
rani wakipanda kwenda Yeru-
salemu, Yesu alikuwa akiwa-
tangulia, nao walikuwa wa-
meshangaa, lakini wale wa-
liofuata wakaanza kuogopa.
Akawapeleka kando tena
wale 12 na kuanza kuwaambia
mambo yaliyokuwa karibu ku-
mpata:[a] **33** “Tazama! Tuna-
panda kwenda Yerusalemu,
na Mwana wa binadamu atati-
wa mikononi mwa wakuu wa
makuhani na waandishi. Nao
watamhukumia kifo na ku-
mtia mikononi mwa watu wa
mataifa, **34** nao watamdhi-
haki, watamtemea mate, wata-
mpiga mijeledi na kumuua, la-
kini baada ya siku tatu atafu-
fuka.”[b]

**35** Yakobo na Yohana, wana
wa Zebedayo,[c] wakaenda na
kumwambia: “Mwalimu, tu-
nataka utufanyie chochote tu-
takachokuomba.”[d] **36** Aka-
wauliza: “Mnataka niwafanyie
nini?” **37** Wakamwambia:
“Turuhusu tuketi, mmoja upa-
nde wako wa kuume na mwi-
ngine upande wako wa ku-
shoto, katika utukufu wako.”[e]
**38** Lakini Yesu akawaambia:
“Hamjui kile mnachoomba.
Je, mnaweza kunywa kikombe
ambacho ninakunywa au ku-
batizwa kwa ubatizo ninaoba-
tizwa?”[f] **39** Wakamwambia:
“Tunaweza.” Ndipo Yesu aka-
waambia: “Kikombe ninacho-
kunywa mtakunywa, na ubati-
zo ninaobatizwa mtabatizwa.[g]
**40** Hata hivyo, kuketi upande
wangu wa kuume au wa kusho-
to sina haki ya kutoa, bali wa-
taketi wale ambao wametaya-
rishiwa.”

**41** Wale wengine kumi wa-
liposikia jambo hilo, wakawa-
kasirikia Yakobo na Yohana.[h]
**42** Lakini Yesu akawaita aka-
waambia: “Mnajua kwamba
wale wanaotawala* matai-

---

**10:26** *Au labda, “wakaambiana.”
**10:30** *Angalia Kamusi, uku. 2012.
**10:42** *Au “wanaoonwa kuwa watawala wa.”

---

SURA YA 10
*a* Yer 9:23; 1Ti 6:17
*b* Mt 19:24; Lu 18:25
*c* Mt 19:25, 26; Lu 18:26, 27
*d* Ayu 42:2
*e* Mt 19:27; Lu 18:28
*f* Mt 10:37; Mt 19:29; Lu 18:29, 30
*g* Mt 5:11; Mdo 14:22
*h* Mt 19:30; Mt 20:16; Lu 13:30

Safu ya 2
*a* Mt 20:17-19; Mk 8:31; Mk 9:31; Lu 9:22; Lu 18:31-33
*b* Mdo 10:40; 1Ko 15:3, 4
*c* Mt 10:2
*d* Mt 20:20, 21
*e* Mt 19:28
*f* Mt 20:22, 23; Lu 12:50; Yoh 18:11; Ro 6:3
*g* Mdo 12:2; Ufu 1:9
*h* Mt 20:24

fa hupiga ubwana juu yao na
wakuu wao hutumia mamlaka
juu yao.[a] **43** Haipaswi kuwa
hivyo kati yenu; lakini yeyote
anayetaka kuwa mkubwa
kati yenu lazima awe mhudu-
mu wenu,[b] **44** na yeyote ana-
yetaka kuwa wa kwanza kati
yenu lazima awe mtumwa wa
wote. **45** Kwa maana hata
Mwana wa binadamu alikuja,
si kuhudumiwa, bali kuhudu-
mu[c] na kutoa uhai wake uwe*
fidia badala ya wengi."[d]

**46** Kisha wakafika Yeriko.
Lakini yeye na wanafunzi
wake na umati mkubwa wali-
pokuwa wakitoka Yeriko, Bar-
timayo (mwana wa Timayo),
kipofu aliyekuwa akiombao-
mba, alikuwa ameketi kando
ya barabara.[e] **47** Aliposikia
kwamba ni Yesu Mnazareti,
akaanza kusema kwa sauti ku-
bwa: "Mwana wa Daudi,[f] Yesu,
nihurumie!"*[g] **48** Ndipo we-
ngi wakaanza kumkemea, wa-
kimwambia anyamaze, lakini
akazidi kusema kwa sauti ku-
bwa: "Mwana wa Daudi, nihu-
rumie!"* **49** Basi Yesu akasi-
mama na kusema: "Mwiteni."
Nao wakamwita yule kipofu,
wakamwambia: "Jipe moyo!
Simama; anakuita." **50** Aka-
tupa vazi lake la nje, akasi-
mama haraka na kumwendea
Yesu. **51** Kisha Yesu aka-
mwuliza: "Unataka nikufanyie
nini?" Yule kipofu akamwa-
mbia: "*Raboni,** naomba niwe-
ze kuona tena." **52** Yesu aka-
mwambia: "Nenda, imani yako
imekuponya."[h] Na mara moja
akaanza kuona,[i] naye akaanza
kumfuata barabarani.

**10:45** *Au "nafsi yake iwe." **10:47, 48** *Au "nionyeshe rehema!" **10:51** *Maana yake "Mwalimu."

**SURA YA 10**
a Mt 20:25, Lu 22:25, 1Pe 5:2, 3
b Mt 20:26, 27, Mk 9:35, Lu 9:48, Lu 22:26
c Yoh 13:14, Flp 2:7
d Isa 53:10, Da 9:24, Mt 20:28, Gal 3:13, Tit 2:13, 14
e Mt 20:29-34, Lu 18:35-43
f Yer 23:5, Ro 1:3
g Mt 9:27, Mt 15:22
h Mt 9:20, 22
i Isa 35:5, Isa 42:7, Mk 8:25

Safu ya 2

**SURA YA 11**
a Yoh 11:18
b Mt 21:1-3, Lu 19:29-34
c Mt 21:6
d 1Fa 1:33, Zek 9:9
e Mt 21:7, 8, Yoh 12:14, 15
f Lu 19:36, Yoh 12:13
g Mt 21:15
h Zb 118:25, 26, Mt 21:9, Lu 19:37, 38, Yoh 12:13
i Zek 9:9, Lu 1:32

**11** Walipokuwa wakikari-
bia Yerusalemu, Bethfa-
ge na Bethania[a] kwenye Mlima
wa Mizeituni, akawatuma wa-
wili kati ya wanafunzi wake,[b]
**2** akawaambia: "Nendeni kati-
ka kijiji mtakachokiona,
na mara tu mtakapoingia mta-
mwona mwanapunda aki-
wa amefungwa, ambaye ha-
kuna mtu amewahi kuketi juu
yake. Mfungueni na kumle-
ta. **3** Mtu yeyote akiwauli-
za, 'Kwa nini mnamfungua?'
mwambieni, 'Bwana anamhi-
taji, na atamrudisha hapa
mara moja.'" **4** Basi wakae-
nda na kumpata mwanapu-
nda akiwa amefungwa kwenye
mlango, karibu na barabara,
nao wakamfungua.[c] **5** Laki-
ni watu waliokuwa wamesi-
mama hapo wakawauliza:
"Kwa nini mnamfungua mwa-
napunda huyu?" **6** Wakaji-
bu kama Yesu alivyowaambia,
nao wakawaacha waende.

**7** Wakampelekea Yesu huyo
mwanapunda,[d] wakatandika
mavazi yao ya nje juu yake,
naye akaketi juu yake.[e] **8** Pia,
wengi wakatandaza mavazi
yao ya nje barabarani, lakini
wengine wakatandaza matawi
ya miti waliyokata katika ma-
shamba.[f] **9** Watu waliokuwa
mbele na wale waliofuata nyu-
ma wakaendelea kupaza sauti:
"Tunaomba umwokoe![g] Ame-
barikiwa yule anayekuja kati-
ka jina la Yehova!*[h] **10** Ume-
barikiwa Ufalme unaokuja wa
baba yetu Daudi![i] Tunao-
mba umwokoe, katika vilele vi-
livyo juu!" **11** Akaingia Yeru-
salemu na kwenda hekaluni,
akatazama vitu vyote huku na

**11:9** *Angalia Nyongeza A5.

huku, lakini kwa kuwa muda
ulikuwa umesonga sana, akae-
nda Bethania pamoja na
wale 12.[a]
12 Siku iliyofuata, walipo-
kuwa wakitoka Bethania, aka-
hisi njaa.[b] 13 Akaona kwa
mbali mtini wenye majani,
akaenda kuona kama angepa-
ta chochote. Lakini, ali-
poufikia, hakupata chochote
ila majani, kwa maana haya-
kuwa majira ya tini. 14 Basi
akauambia: “Mtu yeyote asile
matunda yako tena kamwe.”[c]
Nao wanafunzi wake walikuwa
wakisikiliza.
15 Wakafika Yerusalemu.
Akaingia hekaluni akaanza
kuwafukuza wale walioku-
wa wakiuza na kununua heka-
luni, naye akazipindua meza
za wale waliokuwa wakibadi-
li pesa na viti vya wale walio-
kuwa wakiuza njiwa,[d] 16 na
hakumruhusu mtu yeyote api-
te hekaluni akiwa amebeba
chombo. 17 Alikuwa akiwa-
fundisha akisema: “Je, hai-
kuandikwa, ‘Nyumba yangu
itaitwa nyumba ya sala kwa
ajili ya mataifa yote’?[e] Lakini
mmeifanya kuwa pango la wa-
nyang’anyi.”[f] 18 Wakuu wa
makuhani na waandishi wali-
posikia hayo, wakaanza ku-
tafuta njia ya kumuua;[g] kwa
maana walimwogopa, kwa sa-
babu umati wote ulishanga-
zwa na mafundisho yake.[h]
19 Ilipofika jioni, wakatoka
jijini. 20 Lakini walipokuwa
wakipita asubuhi na mapema,
wakaona ule mtini ukiwa ume-
nyauka kuanzia kwenye mizi-
zi.[i] 21 Petro, akaukumbuka
na kumwambia: “Rabi, ona!
ule mtini ulioulaani umenyau-
ka.”[j] 22 Yesu akawaambia:
“Iweni na imani katika Mu-
ngu. 23 Kwa kweli ninawaa-
mbia mtu yeyote anayeuambia
mlima huu, ‘Ng’oka, ukatu-
pwe baharini,’ bila kuwa na
shaka moyoni mwake lakini
awe na imani kwamba yale
anayosema yatatukia, ita-
kuwa hivyo.[a] 24 Ndiyo saba-
bu ninawaambia, mambo yote
mnayosali na kuomba, iwe-
ni na imani kwamba mmeya-
pokea, nanyi mtayapata.[b]
25 Na mnaposimama kusa-
li, wasameheni watu mako-
sa waliyowatendea; ili Baba
yenu aliye mbinguni awa-
samehe ninyi makosa yenu
pia.”[c] 26 *—
27 Wakaja tena Yerusale-
mu. Na alipokuwa akitembea
hekaluni, wakuu wa makuha-
ni, waandishi, na wazee wa-
kaja 28 na kumuuliza: “Una-
fanya mambo haya kwa mam-
laka gani? Au ni nani aliye-
kupa mamlaka ya kufanya
mambo haya?”[d] 29 Yesu aka-
waambia: “Nitawauliza swali
moja. Mkinijibu, nitawaa-
mbia ninafanya mambo haya
kwa mamlaka gani. 30 Je,
ubatizo wa Yohana[e] ulitoka
mbinguni au kwa wanada-
mu?* Nijibuni.”[f] 31 Basi wa-
kaanza kujadiliana kati yao,
wakisema: “Tukisema, ‘Ulito-
ka mbinguni,’ atatuuliza,
‘Basi, kwa nini hamkumwami-
ni?’ 32 Lakini je, tutathubu-
tu kusema, ‘Ulitoka kwa wa-
nadamu’?” Kwa kuwa waliogo-
pa umati, kwa maana umati
wote uliamini kwa kweli Yo-
hana alikuwa nabii.[g] 33 Basi
wakamjibu Yesu: “Hatujui.”

**SURA YA 11**
a Mt 21:10
b Mt 21:18
c Mt 21:19; Mk 11:20
d Mt 21:12; Lu 19:45, 46; Yoh 2:14-16
e 1Fa 8:43; Isa 56:7
f Yer 7:11; Mt 21:13; Lu 19:46; Yoh 2:16
g Mk 14:1; Lu 20:19
h Lu 19:47, 48
i Mt 21:19, 20
j Mk 11:14

**Safu ya 2**
a Mt 17:20; Mt 21:21; Lu 17:6
b Mt 7:7; Mt 18:19; Mt 21:22; Lu 11:9; Yoh 14:13; Yoh 15:7; Yoh 16:24
c Zb 103:10-12; Mt 6:12, 14; Efe 4:32; Kol 3:13
d Mt 21:23-27; Lu 20:1-8
e Mk 1:4
f Mt 21:25; Lu 20:4
g Mt 3:1, 5; Mt 14:3, 5; Mk 6:20

**11:26** *Angalia Nyongeza A3. **11:30** *Au “chanzo chake ni wanadamu?”

Naye Yesu akawaambia: “Nami
siwaambii ninafanya mambo
haya kwa mamlaka gani.”

**12** Akaanza kusema nao
kwa mifano: “Mtu fulani
alipanda shamba la mizabibu[a]
akalizungushia ua, akachimba
shinikizo la divai, akajenga
mnara,[b] kisha akalikodisha
kwa wakulima, naye akasafi-
ri kwenda ng’ambo.[c] **2** Maji-
ra yalipofika akamtuma mtu-
mwa kwa wakulima ili achu-
kue kutoka kwao baadhi ya
matunda ya shamba la mizabi-
bu. **3** Lakini wakamkamata,
wakampiga na kumfukuza mi-
kono mitupu. **4** Akamtuma
tena mtumwa mwingine kwao,
na huyo wakampiga kichwa-
ni na kumwaibisha.[d] **5** Aka-
mtuma mwingine, na huyo
wakamuua, akawatuma we-
ngine wengi, wakawapiga baa-
dhi yao na kuwaua wengine.
**6** Alikuwa na mmoja zaidi,
mwana wake mpendwa.[e] Mwi-
showe akamtuma kwao akise-
ma: ‘Watamheshimu mwana-
ngu.’ **7** Lakini wakulima wa-
kaambiana, ‘Huyu ndiye mri-
thi.[f] Njooni tumuue, na urithi
utakuwa wetu.’ **8** Kwa hiyo
wakamkamata, wakamuua na
kumtupa nje ya shamba la mi-
zabibu.[g] **9** Mwenye shamba
la mizabibu atafanya nini?
Atakuja na kuwaua wakulima
hao, kisha atawapa watu we-
ngine shamba hilo la mizabi-
bu.[h] **10** Je, hamkusoma ka-
mwe andiko hili: ‘Jiwe amba-
lo wajenzi walilikataa, lime-
kuwa jiwe kuu la pembeni.*[i]
**11** Hili limetoka kwa Yehova,*
na ni lenye kustaajabisha ma-
choni petu’?”[j]

**12** Ndipo wakataka kumka-
mata, lakini waliuogopa uma-
ti, kwa maana walijua kwa-
mba mfano aliosema uliwahu-
su. Basi wakamwacha na kwe-
nda zao.[a]
**13** Kisha wakawatuma baa-
dhi ya Mafarisayo na wafua-
si wa chama cha Herode ili
wamnase kwa maneno yake.[b]
**14** Walipofika wakamwambia:
“Mwalimu, tunajua wewe hu-
sema ukweli na hutafuti kiba-
li cha yeyote, kwa maana hua-
ngalii sura ya nje ya mtu, bali
unafundisha njia ya Mungu
kupatana na kweli. Je, ni ha-
lali* au si halali kumlipa Kai-
sari kodi?# **15** Je, tunapa-
swa kulipa, au hatupaswi ku-
lipa?” Akagundua unafiki wao,
akawaambia: “Kwa nini mna-
nijaribu? Nileteeni dinari* nii-
tazame.” **16** Wakaleta dinari
moja, akawauliza: “Sura hii na
maandishi haya ni ya nani?”
Wakajibu: “Ni ya Kaisari.”
**17** Ndipo Yesu akasema: “Mli-
peni Kaisari vitu vya Kaisari,[c]
na Mungu vitu vya Mungu.”[d]
Nao wakashangazwa naye.
**18** Sasa Masadukayo, ambao
husema hakuna ufufuo,[e] wa-
kaja na kumuuliza:[f] **19** “Mwa-
limu, Musa alituandikia kwa-
mba mtu akifa na kuacha mke
lakini hakuacha mtoto, ndu-
gu yake anapaswa kumchukua
mke huyo ili kumwinulia ndu-
gu yake uzao.[g] **20** Kulikuwa
na ndugu saba. Wa kwanza
alioa mwanamke, lakini alipo-
kufa hakuacha uzao wowote.
**21** Wa pili akamwoa, lakini
akafa bila kuacha uzao, na
wa tatu vivyo hivyo. **22** Na
wote saba hawakuacha uzao.

---

**12:10** *Tnn., “kichwa cha pembeni.”
**12:11** *Angalia Nyongeza A5.

**12:14** *Au “ni sawa.” #Au “kodi ya ki-
chwa.” **12:15** *Angalia Nyongeza B14.

---

**SURA YA 12**
a Isa 5:7
b Isa 5:2
c Mt 21:33-41, Lu 20:9-16
d Ebr 11:32, 37
e Zb 2:7, Gal 4:4, 1Yo 4:9
f Zb 2:8, Ebr 1:2
g Mdo 2:23
h Mt 21:41, 43
i Mt 21:42, Lu 20:17, Mdo 4:10, 11, Efe 2:20, 1Pe 2:7
j Zb 118:22, 23

**Safu ya 2**
a Mt 21:45, 46, Lu 20:19
b Mt 22:15-22, Lu 20:20-26
c Ro 13:7, Tit 3:1, 1Pe 2:13
d Mal 3:8, Mt 22:21, Lu 20:25
e Mdo 23:8
f Mt 22:23-28, Lu 20:27-33
g Mwa 38:7, 8, Kum 25:5, 6

Mwishowe pia yule mwana-
mke akafa. **23** Katika ufufuo
atakuwa mke wa nani? Kwa
maana wote saba walikuwa
wamemwoa.” **24** Yesu aka-
waambia: “Ninyi mmeko-
sea kwa sababu hamjui Maa-
ndiko wala nguvu za Mungu.[a]
**25** Kwa maana wanapofufuli-
wa kutoka kwa wafu, wanau-
me hawaoi wala wanawake ha-
waolewi, bali wao ni kama
malaika mbinguni.[b] **26** Laki-
ni kuhusu kufufuliwa kwa
wafu, je, hamkusoma katika
kitabu cha Musa, simulizi ku-
husu kile kichaka cha miiba
kwamba Mungu alimwambia:
‘Mimi ni Mungu wa Abraha-
mu na Mungu wa Isaka na Mu-
ngu wa Yakobo’?[c] **27** Yeye si
Mungu wa wafu, bali wa walio
hai. Mmekosea sana.”[d]

**28** Mmoja kati ya waandi-
shi waliokuwa wamekuja na
kusikia wakibishana, akijua
kwamba alikuwa amewajibu
vizuri, akamuuliza: “Ni amri
gani iliyo ya kwanza* kati ya
zote?”[e] **29** Yesu akajibu: “Ya
kwanza ni hii, ‘Sikilizeni,
enyi Waisraeli, Yehova* Mu-
ngu wetu ni Yehova* mmoja,
**30** nawe lazima umpende Ye-
hova* Mungu wako kwa moyo
wako wote na kwa nafsi# yako
yote na kwa akili yako yote na
kwa nguvu zako zote.’[f] **31** Ya
pili ni hii, ‘Lazima umpende
jirani yako kama unavyojipe-
nda mwenyewe.’[g] Hakuna
amri nyingine iliyo kubwa ku-
liko amri hizi.” **32** Yule mwa-
ndishi akamwambia: “Mwali-
mu, umesema vema kupatana
na kweli, ‘Yeye ni Mmoja, na
hakuna mwingine isipokuwa
yeye’;[a] **33** na kumpenda Mu-
ngu kwa moyo wote na kwa
uelewaji wote na kwa nguvu
zote na pia mtu kumpenda ji-
rani yake kama anavyojipenda
mwenyewe ni bora kuliko ma-
toleo yote mazima ya kuteke-
tezwa na dhabihu.”[b] **34** Yesu
alipotambua kwamba ameji-
bu kwa kutumia akili, aka-
mwambia: “Wewe huko mbali
na Ufalme wa Mungu.” Lakini
hakuna mtu aliyethubutu tena
kumuuliza swali.[c]

**35** Hata hivyo, Yesu akie-
ndelea kufundisha hekaluni,
akawauliza: “Kwa nini waandi-
shi husema kwamba Kristo ni
mwana wa Daudi?[d] **36** Kupi-
tia roho takatifu[e] Daudi mwe-
nyewe alisema, ‘Yehova* ali-
mwambia Bwana wangu: “Keti
kwenye mkono wangu wa kuu-
me mpaka niwaweke maadui
wako chini ya miguu yako.”’[f]
**37** Daudi mwenyewe anamwi-
ta Bwana, basi Kristo anawe-
zaje kuwa mwanawe?”[g]

Na umati mkubwa uliku-
wa ukimsikiliza kwa fura-
ha. **38** Akaendelea kufundi-
sha akisema: “Jihadharini na
waandishi kwa kuwa wanape-
nda kutembea wakiwa wame-
vaa kanzu na wanapenda ku-
salimiwa sokoni[h] **39** na viti
vya mbele* katika masinago-
gi na mahali penye heshi-
ma zaidi kwenye milo ya jio-
ni.[i] **40** Wao ndio wanaomali-
za nyumba* za wajane na ku-
toa sala ndefu ili waonekane.#
Hao watapata hukumu kali
zaidi.”△

**SURA YA 12**
*a* Mt 22:29
*b* Mt 22:30; Lu 20:34-36
*c* Kut 3:2, 6; Mt 22:31; Lu 20:37
*d* Mt 22:32; Lu 20:38
*e* Mt 22:34-36
*f* Kum 6:4, 5; Yos 22:5; Mt 22:37; Lu 10:27
*g* Law 19:18; Mt 22:39, 40; Ro 13:9; Gal 5:14; Yak 2:8

**Safu ya 2**
*a* Kum 4:39; Kum 6:4; Isa 45:21
*b* Kum 6:5; 1Sa 15:22; Ho 6:6
*c* Mt 22:46
*d* Mt 22:42-45; Lu 20:41-44; Yoh 7:42
*e* 2Sa 23:2; 2Ti 3:16; 2Pe 1:21
*f* Zb 110:1; Mdo 2:34, 35; 1Ko 15:25; Ebr 1:13
*g* Ro 1:3; Ufu 22:16
*h* Lu 20:45-47
*i* Mt 23:6, 7; Lu 11:43

---

**12:28** *Au “muhimu zaidi.” **12:29, 30, 36** *Angalia Nyongeza A5. **12:30** #Angalia Kamusi, uku. 2012.

**12:39** *Au “mahali bora.” **12:40** *Au “mali.” #Au “kujifanya.” △Au “watapokea hukumu nzito.”

**41** Kisha akaketi akitaza-
ma masanduku* ya hazina[a]
na kuanza kuangalia jinsi
umati ulivyokuwa ukitumbu-
kiza pesa katika masanduku
hayo, na matajiri wengi wa-
likuwa wakitumbukiza sarafu
nyingi.[b] **42** Mjane fulani ma-
skini akaja akatumbukiza sa-
rafu mbili ndogo zenye tha-
mani ndogo sana.*[c] **43** Basi
akawaita wanafunzi wake na
kuwaambia: "Kwa kweli nina-
waambia mjane huyu maskini
ametumbukiza zaidi ya wote
waliotumbukiza pesa ndani
ya masanduku ya hazina.[d]
**44** Kwa maana wote walitu-
mbukiza kutokana na ziada
yao, lakini yeye, ingawa ni ma-
skini,* alitumbukiza kila kitu
alichokuwa nacho, riziki yake
yote."[e]

**13** Alipokuwa akitoka he-
kaluni mmoja wa wa-
nafunzi wake akamwambia:
"Mwalimu, ona! jinsi mawe na
majengo haya yalivyo marida-
di!"[f] **2** Hata hivyo, Yesu aka-
mwambia: "Unayaona maje-
ngo haya makubwa? Hakuna
jiwe litakaloachwa hapa juu
ya jiwe lingine bila kuangu-
shwa chini."[g]

**3** Alipokuwa ameketi kwe-
nye Mlima wa Mizeituni,
huku hekalu likiwa linaone-
kana, Petro, Yakobo, Yohana,
na Andrea wakamuuliza fara-
ghani: **4** "Tuambie, mambo
haya yatatukia lini, na nini
itakayokuwa ishara ya waka-
ti ambapo mambo haya yata-
fikia mwisho?"[h] **5** Basi Yesu
akaanza kuwaambia: "Jiha-
dharini ili mtu yeyote asiwa-
potoshe.[a] **6** Wengi watakuja
kwa msingi wa jina langu, wa-
kisema, 'Mimi ndiye,' nao wa-
tawapotosha wengi. **7** Zaidi
ya hayo, mtakaposikia kuhusu
vita na habari za vita, msiogo-
pe; lazima mambo hayo yatu-
kie, lakini ule mwisho bado.[b]

**8** "Kwa maana taifa litapi-
gana na taifa na ufalme ku-
pigana na ufalme;[c] kutakuwa
na matetemeko ya ardhi se-
hemu mbalimbali; pia kutaku-
wa na upungufu wa chakula.[d]
Mambo hayo ni mwanzo wa
maumivu ya taabu.[e]

**9** "Lakini ninyi jihadhari-
ni. Watu watawapeleka ma-
hakamani,[f] nanyi mtapigwa
katika masinagogi[g] na kusi-
mamishwa mbele ya magava-
na na wafalme kwa ajili ya-
ngu, ili kuwa ushahidi kwao.[h]
**10** Pia, katika mataifa yote,
lazima habari njema ihubi-
riwe kwanza.[i] **11** Na wata-
kapokuwa wakiwapeleka ku-
washtaki, msihangaike kuhu-
su jambo mtakalosema; bali
semeni jambo mtakalopewa
saa hiyo, kwa maana si ninyi
mnaosema, bali ni roho taka-
tifu.[j] **12** Isitoshe, ndugu ata-
mtoa ndugu yake ili auawe, na
baba atamtoa mtoto, na wato-
to watainuka dhidi ya wazazi
na kufanya wauawe.[k] **13** Na-
nyi mtachukiwa na watu wote
kwa sababu ya jina langu.[l] La-
kini yule atakayevumilia*
mpaka mwisho[m] ndiye ataka-
yeokolewa.[n]

**14** "Hata hivyo, mtakapoo-
na kile kitu chenye kuchu-
kiza sana kinachosababisha
ukiwa[o] kikiwa kimesimama

**SURA YA 12**
a 2Fa 12:9
b Lu 21:1
c Lu 21:2
d Lu 21:3; 2Ko 8:12
e Lu 21:4

**SURA YA 13**
f Mt 24:1; Lu 21:5
g Law 26:31; Mt 24:2; Lu 19:44; Lu 21:6
h Mt 24:3; Lu 21:7

**Safu ya 2**
a Mt 24:4, 5; Lu 21:8
b Mt 24:6; Lu 21:9
c Ufu 6:4
d Mt 24:7; Lu 21:10, 11; Ufu 6:6, 8
e Mt 24:8
f Mdo 4:15
g Mt 10:17; Yoh 16:2
h Mt 24:9; Lu 21:12, 13; 2Ti 3:12; Ufu 2:10
i Mt 24:14; Ro 10:18; Ufu 14:6
j Kut 4:12; Mt 10:19, 20; Lu 12:11, 12; Lu 21:14, 15; Mdo 4:8; Mdo 6:9, 10
k Mik 7:6; Mt 10:21; Lu 21:16; 2Ti 3:1, 3
l Lu 21:17
m 2Ti 4:7; Ebr 3:6
n Mt 10:22; Mt 24:13; Lu 21:19; Ufu 2:10
o Da 9:27; Da 11:31

**12:41** *Au "makasha." **12:42** *Tnn., "leptoni mbili, ambazo ni kwadrani moja." Angalia Nyongeza B14. **12:44** *Au "ana uhitaji."

**13:13** *Au "anayevumilia."

mahali ambapo hakipaswi
kuwa (msomaji na atumie uta-
mbuzi), ndipo wale walio Yu-
dea waanze kukimbilia mili-
mani.[a] **15** Mtu aliye juu ya
paa la nyumba asishuke
wala asiingie kuchukua kitu
chochote ndani ya nyumba
yake; **16** na mtu aliye sha-
mbani asirudi kwenye vitu vi-
livyo nyuma ili kuchukua vazi
lake la nje. **17** Ole wao wa-
nawake wenye mimba na wale
wanaonyonyesha mtoto ka-
tika siku hizo![b] **18** Endelee-
ni kusali kwamba isitukie wa-
kati wa majira ya baridi kali;
**19** kwa maana siku hizo zi-
takuwa za dhiki[c] ambayo hai-
jawahi kutokea tangu mwa-
nzo wa uumbaji ambao Mungu
aliumba mpaka wakati huo,
na haitatokea tena.[d] **20** Kwa
kweli, kama Yehova* hange-
zifupisha siku hizo, hakuna
mwili wowote ambao ungeo-
kolewa. Lakini kwa sababu ya
wale waliochaguliwa ambao
amewachagua, amezifupisha
siku hizo.[e]

**21** “Pia, mtu yeyote akiwaa-
mbia, ‘Tazama! Kristo yuko
hapa,’ ‘Tazama! yuko pale,’
msiamini.[f] **22** Kwa maana
Kristo wengi wa uwongo na
manabii wa uwongo[g] watato-
kea na kufanya ishara na maa-
jabu ili kuwapotosha, ikiwe-
zekana, hata wale walio-
chaguliwa. **23** Basi, jihadha-
rini.[h] Nimewaambia mambo
yote mapema.

**24** “Lakini katika siku hizo,
baada ya dhiki hiyo, jua li-
tatiwa giza, na mwezi hauta-
toa nuru yake,[i] **25** nazo nyo-
ta zitakuwa zikianguka
kutoka mbinguni na nguvu zi-
lizo katika mbingu zitatiki-
swa. **26** Ndipo watakapo-
mwona Mwana wa binadamu[a]
akija katika mawingu akiwa
na nguvu nyingi na utukufu.[b]
**27** Kisha atawatuma malaika
wawakusanye watu wake wa-
liochaguliwa kutoka kwenye
zile pepo nne, kuanzia mwi-
sho wa dunia mpaka mwisho
wa mbingu.[c]

**28** “Basi jifunzeni mfano
huu kutokana na mtini: Mara
tu matawi yake machanga ya-
napokuwa laini na kuchi-
pua majani, mnajua kwamba
kiangazi kinakaribia.[d] **29** Vi-
vyo hivyo, ninyi pia mtaka-
poona mambo hayo yakitu-
kia, jueni kwamba yuko kari-
bu, yuko mlangoni.[e] **30** Kwa
kweli ninawaambia kizazi
hiki hakitapitilia mbali kamwe
mpaka mambo haya yote ya-
tukie.[f] **31** Mbingu na dunia
zitapitilia mbali,[g] lakini mane-
no yangu hayatapitilia mbali
kamwe.[h]

**32** “Kuhusu siku hiyo au saa
hiyo hakuna mtu anayejua,
wala malaika mbinguni wala
Mwana, ila Baba.[i] **33** Ende-
leeni kutazama, endeleeni ku-
kaa macho,[j] kwa maana ha-
mjui wakati uliowekwa ni lini.[k]
**34** Ni kama mtu anayesafiri
ng’ambo ambaye aliacha nyu-
mba yake na kuwapa watumwa
wake mamlaka,[l] kila mmoja
kazi yake, na kumwamuru mli-
nzi wa mlango aendelee kuke-
sha.[m] **35** Kwa hiyo, endelee-
ni kukesha, kwa maana hamjui
bwana wa nyumba anakuja wa-
kati gani,[n] iwe ni jioni, usi-
ku wa manane, kabla ya alfa-
jiri,* au asubuhi na mapema,[o]

SURA YA 13

*a* Mt 24:15-20; Lu 21:20-23
*b* Lu 21:23; Lu 23:28
*c* Ufu 7:14
*d* Da 12:1; Mt 24:21
*e* Mt 24:22
*f* Mt 24:23, 24; Lu 17:23; Lu 21:8; 1Yo 4:1
*g* Mt 7:15
*h* Mt 24:42; Efe 6:18; 2Pe 3:17
*i* Mt 24:29; Lu 21:25, 26

Safu ya 2

*a* Da 7:13
*b* Mt 24:30; Lu 21:27; Ufu 1:7
*c* Mt 24:31
*d* Mt 24:32; Lu 21:29-33
*e* Mt 24:33
*f* Mt 24:34; Lu 21:32
*g* Isa 51:6
*h* Yos 23:14; Isa 40:8; Mt 24:35
*i* Mt 24:36; Mdo 1:7
*j* Ro 13:11; 1Th 5:6
*k* Mt 25:13; Lu 21:34
*l* Mt 25:14
*m* Lu 12:35, 36
*n* Mt 24:42
*o* Lu 21:36

**13:20** *Angalia Nyongeza A5.

**13:35** *Tnn., “jogoo anapowika.”

**36** ili anapofika ghafla, asiwa-
kute mkiwa mmelala usingi-
zi.[a] **37** Lakini ninachowaa-
mbia ninyi, ninawaambia pia
watu wote: Endeleeni kuke-
sha."[b]

**14** Sasa ilikuwa siku mbi-
li kabla[c] ya Pasaka[d] na
Sherehe ya Mikate Isiyo na
Chachu.[e] Nao wakuu wa ma-
kuhani na waandishi waliku-
wa wakitafuta njia ya kumka-
mata Yesu kwa hila* na
kumuua;[f] **2** kwa maana wa-
likuwa wakisema: "Si kwenye
sherehe; huenda watu wakafa-
nya ghasia."

**3** Alipokuwa Bethania aki-
la* katika nyumba ya Si-
moni mwenye ukoma, mwa-
namke fulani akaja na chu-
pa ya alabasta iliyokuwa na
mafuta yenye marashi, nardo
halisi, ghali sana. Akaifungua
na kuanza kuyamimina juu ya
kichwa cha Yesu.[g] **4** Ndipo
baadhi yao wakakasirika na
kuambiana: "Kwa nini mafu-
ta haya ya marashi yapote-
zwe bure? **5** Kwa maana ma-
futa haya yangeuzwa kwa zai-
di ya dinari* 300 na maski-
ni wapewe pesa hizo!" Nao
wakamkasirikia# sana mwa-
namke huyo. **6** Lakini Yesu
akaawaambia: "Mwacheni.
Kwa nini mnataka kumsu-
mbua? Amenitendea jambo
jema.[h] **7** Kwa maana maski-
ni mnao sikuzote,[i] na mnawe-
za kuwasaidia wakati wowote
mnaotaka, lakini mimi hamta-
kuwa nami sikuzote.[j] **8** Ame-
fanya alichoweza; ameupaka
mwili wangu mafuta yenye
marashi ili kuutayarisha kwa
ajili ya mazishi.[a] **9** Kwa kweli
ninawaambia, popote ambapo
habari njema itahubiriwa uli-
mwenguni,[b] jambo alilofanya
mwanamke huyu litatajwa ili
kumkumbuka."[c]

**10** Yuda Iskariote, mmoja
wa wale 12, akaenda kwa wa-
kuu wa makuhani ili amsaliti
kwao.[d] **11** Waliposikia hilo,
wakafurahi na kuahidi kumpa
fedha.[e] Basi akaanza kutafuta
nafasi ya kumsaliti.

**12** Sasa siku ya kwanza ya
Sherehe ya Mikate Isiyo
na Chachu,[f] wakati ambapo
walikuwa na desturi ya ku-
toa dhabihu ya Pasaka,[g] wana-
funzi wake wakamwuliza:
"Unataka twende tukutayari-
shie wapi mlo wa Pasaka?"[h]
**13** Ndipo akawatuma wawili
kati ya wanafunzi wake aka-
waambia: "Nendeni jijini, na-
nyi mtakutana na mwanamu-
me akiwa amebeba mtungi wa
maji. Mfuateni,[i] **14** na popo-
te atakapoingia, mwambieni
mwenye nyumba, 'Mwalimu
anasema: "Kiko wapi chumba
cha wageni ambamo ninawe-
za kula Pasaka pamoja na wa-
nafunzi wangu?"' **15** Naye
atawaonyesha chumba kiku-
bwa cha juu, chenye vifaa na
kilichotayarishwa. Tuandalie-
ni humo." **16** Basi wanafunzi
wakaenda, wakaingia jijini na
kupata kama alivyowaambia,
nao wakaandaa Pasaka.

**17** Ilipofika jioni akaja pa-
moja na wale 12.[j] **18** Walipo-
kuwa wameketi mezani waki-
la, Yesu akasema: "Kwa kwe-
li ninawaambia, mmoja wenu
anayekula pamoja nami ata-
nisaliti."[k] **19** Wakaanza ku-
huzunika na kumuuliza mmo-
ja baada ya mwingine: "Je, ni

---

**14:1** *Au "kwa ujanja." **14:3** *Au "aki-wa ameketi mezani." **14:5** *Angalia Nyongeza B14. #Au "wakamkemea."

SURA YA 13
*a* Mt 25:5
*b* Hab 2:3

SURA YA 14
*c* Yoh 13:1
*d* Kut 12:3, 6; Law 23:5
*e* Law 23:6
*f* Mt 26:2-5; Lu 22:1, 2
*g* Mt 26:6-9; Yoh 12:2-5
*h* Mt 26:10; Yoh 12:7
*i* Kum 15:11
*j* Mt 26:11; Yoh 12:8

Safu ya 2
*a* Mt 26:12; Yoh 12:7
*b* Mt 24:14
*c* Mt 26:13
*d* Mt 26:14-16; Lu 22:3-6
*e* Zek 11:12
*f* Kut 12:15, 18; Kut 23:15
*g* Lu 22:1, 7
*h* Hes 9:2; Mt 26:17-19
*i* Lu 22:10-13
*j* Mt 26:20; Lu 22:14
*k* Zb 41:9; Mt 26:21, 22; Lu 22:21, 23; Yoh 13:21, 22

mimi?” **20** Akawaambia: “Ni
mmoja kati yenu 12, anaye-
chovya pamoja nami katika
bakuli.[a] **21** Kwa maana Mwa-
na wa binadamu anaenda
zake, kama ilivyoandikwa ku-
mhusu, lakini ole wake mtu
atakayemsaliti Mwana wa
binadamu![b] Ingekuwa afadha-
li kama mtu huyo hangeza-
liwa.”[c]

**22** Walipokuwa wakiende-
lea kula, akachukua mka-
te, akatoa baraka, akaumega,
akawapa, na kusema: “Chu-
kueni; huu unamaanisha mwi-
li wangu.”[d] **23** Kisha akachu-
kua kikombe, akashukuru na
kuwapa, wote wakanywa ku-
toka kwenye kikombe hicho.[e]
**24** Akawaambia: “Hii inamaa-
nisha ‘damu[f] yangu ya agano,’[g]
ambayo itamwagwa kwa ajili
ya wengi.[h] **25** Kwa kweli ni-
nawaambia, sitakunywa tena
kamwe divai ya mzabibu mpa-
ka siku nitakapokunywa iki-
wa mpya katika Ufalme wa
Mungu.” **26** Mwishowe, baa-
da ya kuimba sifa,* wakaenda
kwenye Mlima wa Mizeituni.[i]

**27** Yesu akawaambia: “Ni-
nyi nyote mtakwazika, kwa
maana imeandikwa: ‘Nitampi-
ga mchungaji,[j] nao kondoo
watatawanyika.’[k] **28** Laki-
ni baada ya kufufuliwa,
nitawatangulia kuingia Ga-
lilaya.”[l] **29** Lakini Petro aka-
mwambia: “Hata wengine
wote wakikwazika, mimi si-
takwazika.”[m] **30** Ndipo Yesu
akamwambia: “Kwa kweli ni-
nakuambia kwamba leo, ndi-
yo, usiku huu, kabla jogoo ha-
jawika mara mbili, utanikana
mara tatu.”[n] **31** Lakini akae-
ndelea kusisitiza: “Hata niki-
lazimika kufa pamoja nawe,
sitakukana kamwe.” Pia, we-
ngine wote wakaanza kusema
vivyo hivyo.[a]

**32** Basi wakafika mahali pa-
napoitwa Gethsemane, aka-
waambia wanafunzi wake:
“Ketini hapa ninaposali.”[b]
**33** Akaondoka pamoja na Pe-
tro, Yakobo, na Yohana,[c]
naye akaanza kufadhaika* na
kutaabika sana. **34** Akawa-
ambia: “Nimehuzunika* sana,[d]
kiasi cha kufa. Kaeni hapa
na mwendelee kukesha.”[e]
**35** Akasonga mbele kido-
go, akaanguka chini na kua-
nza kusali kwamba ikiwezeka-
na, saa hiyo ipitilie mbali ku-
toka kwake. **36** Naye akase-
ma: *“Abba,** Baba,[f] mambo
yote yanawezekana kwako;
niondolee kikombe hiki. La-
kini si kama ninavyotaka, bali
unavyotaka.”[g] **37** Aliporu-
di akawakuta wakiwa wame-
lala usingizi, akamwuliza Pe-
tro: “Simoni, unalala? Huku-
wa na nguvu za kukesha hata
kwa saa moja?[h] **38** Endelee-
ni kukesha na kusali bila kua-
cha, ili msiingie katika maja-
ribu.[i] Bila shaka, roho inata-
ka,* lakini mwili ni dhaifu.”[j]
**39** Naye akaenda zake tena,
akasali, akirudia maneno ya-
leyale.[k] **40** Akaja tena na ku-
wakuta wakiwa wamelala usi-
ngizi, kwa maana macho yao
yalikuwa yamelemewa, nao ha-
wakujua la kumjibu. **41** Aka-
rudi mara ya tatu akawaambia:
“Mnalala na kupumzika wakati

**14:26** *Au “zaburi.”

**14:33** *Au “kuhisi mshtuko.” **14:34** *Au “Nafsi yangu imehuzunika.” **14:36** *Neno la Kiebrania au Kiaramu linalomaanisha “Ee Baba!” **14:38** *Au “inapenda.”

**SURA YA 14**
- *a* Mt 26:23
- *b* Lu 22:22
- *c* Mt 26:24
- *d* Mt 26:26; Lu 22:19; 1Ko 11:23, 24
- *e* Mt 26:27; 1Ko 10:16; 1Ko 11:25
- *f* Kut 24:8; Law 17:11; Ebr 9:22
- *g* Yer 31:31; Ebr 7:22; Ebr 9:15
- *h* Isa 53:12; Mt 26:28; Lu 22:20
- *i* Mt 26:30; Lu 22:39; Yoh 18:1
- *j* Isa 53:5; Da 9:26
- *k* Zek 13:7; Mt 26:31-33; Mt 26:56; Mk 14:50; Yoh 16:32
- *l* Mk 16:7
- *m* Lu 22:31-33; Yoh 13:37
- *n* Mt 26:34; Lu 22:34; Yoh 13:38

**Safu ya 2**
- *a* Mt 26:35
- *b* Mt 26:36, 37; Lu 22:39-41; Yoh 18:1
- *c* Mk 9:2
- *d* Yoh 12:27
- *e* Mt 26:38
- *f* Ro 8:15; Gal 4:6
- *g* Mt 26:39; Lu 22:42; Yoh 6:38; Ebr 5:7
- *h* Mt 26:40; Lu 22:45
- *i* Mt 6:13; Lu 11:4; Lu 22:46
- *j* Mt 26:41; Ro 7:23
- *k* Mt 26:42-46

kama huu! Imetosha! Saa ime-
fika![a] Tazama! Mwana wa bi-
nadamu anasalitiwa mikononi
mwa watenda dhambi. **42** Si-
mameni twende. Tazama! Msa-
liti wangu amekaribia."[b]

**43** Na mara moja, alipoku-
wa bado akizungumza, Yuda,
mmoja wa wale 12, akafika pa-
moja na umati wenye ma-
panga na marungu, walikuwa
wametumwa na wakuu wa ma-
kuhani, waandishi, na wazee.[c]
**44** Basi msaliti wake aliku-
wa amewapa ishara waliyoku-
baliana akisema: "Yule nita-
kayembusu, huyo ndiye; mka-
mateni na kuondoka naye aki-
wa chini ya ulinzi." **45** Akaja
moja kwa moja akamkaribia
na kusema, "Rabi!" kisha aka-
mbusu kwa wororo. **46** Basi
wakamkamata na kumtia ngu-
vuni. **47** Hata hivyo, mmo-
ja wa wale waliokuwa wamesi-
mama hapo akauchomoa upa-
nga wake, akampiga mtumwa
wa kuhani mkuu na kumkata
sikio.[d] **48** Lakini Yesu aka-
waambia: "Je, mmekuja kuni-
kamata mkiwa na mapanga na
marungu kana kwamba mimi
ni mwizi?[e] **49** Siku baada ya
siku nilikuwa nanyi nikifundi-
sha hekaluni,[f] lakini hamkuni-
kamata. Hata hivyo, ni ili Maa-
ndiko yatimizwe."[g]

**50** Ndipo wote wakamwa-
cha na kukimbia.[h] **51** Hata
hivyo, kijana fulani aliyevaa
vazi la kitani bora juu ya mwi-
li wake ulio uchi akaanza ku-
mfuata kwa karibu, nao waka-
jaribu kumkamata, **52** lakini
akaliacha vazi lake la kitani,
akakimbia akiwa uchi.*

**53** Kisha wakampeleka Yesu
kwa kuhani mkuu,[a] nao wa-
kuu wote wa makuhani, wa-
zee, na waandishi wakakusa-
nyika.[b] **54** Lakini Petro aka-
mfuata kwa mbali mpaka kwe-
nye ua wa kuhani mkuu;
akaketi pamoja na watu-
mishi wa nyumbani akiota
moto mwangavu.[c] **55** Sasa
wakuu wa makuhani na San-
hedrini yote walikuwa waki-
tafuta ushahidi dhidi ya
Yesu ili wamuue, lakini hawa-
kupata.[d] **56** Kwa kweli, we-
ngi walikuwa wakitoa ushahi-
di wa uwongo kumhusu,[e] laki-
ni ushahidi wao haukupatana.
**57** Pia, wengine walikuwa wa-
kisimama na kutoa ushahidi
wa uwongo kumhusu, waki-
sema: **58** "Tulimsikia akise-
ma, 'Nitaliangusha chini heka-
lu hili lililojengwa kwa miko-
no, na kwa siku tatu nitajenga
lingine ambalo halijajengwa
kwa mikono.'"[f] **59** Lakini
hata kwa misingi hiyo, ushahi-
di wao haukupatana.

**60** Kisha kuhani mkuu aka-
simama katikati yao, akamuu-
liza Yesu: "Kwa nini hujibu?
Watu hawa wanashuhudia nini
kukuhusu?"[g] **61** Lakini aka-
kaa kimya na hakujibu.[h] Tena
kuhani mkuu akaanza kumuu-
liza: "Je, wewe ndiye Kristo
Mwana wa Yule Mbarikiwa?"
**62** Ndipo Yesu akasema:
"Mimi ndiye; nanyi mtamwo-
na Mwana wa binadamu[i] aki-
wa ameketi kwenye mkono wa
kuume[j] wa nguvu, akija pamo-
ja na mawingu ya mbinguni."[k]
**63** Ndipo kuhani mkuu aka-
yararua mavazi yake na ku-
sema: "Tunahitaji mashahidi
wengine wa nini?[l] **64** Mme-
msikia akikufuru. Uamuzi

---

**14:52** *Au "akiwa amevaa mavazi machache; akiwa na vazi la ndani tu."

**SURA YA 14**

*a* Yoh 13:1
*b* Yoh 18:2
*c* Mt 26:47-51, Lu 22:47-51, Yoh 18:3
*d* Mt 26:51, Lu 22:50, Yoh 18:10
*e* Mt 26:55, 56, Lu 22:52, 53
*f* Lu 19:47, Yoh 18:20
*g* Zb 22:6, Isa 53:7, Da 9:26, Lu 22:37
*h* Zek 13:7, Mt 26:31, Yoh 16:32

**Safu ya 2**

*a* Yoh 18:13
*b* Mt 26:57, Lu 22:54, 55
*c* Mt 26:58, Yoh 18:15
*d* Mt 26:59, 60
*e* Zb 35:11
*f* Mt 26:61, Mk 15:29, Yoh 2:19
*g* Mt 26:62, 63
*h* Isa 53:7, 1Pe 2:23
*i* Da 7:13
*j* Zb 110:1, Efe 1:20, Kol 3:1
*k* Mt 24:30, Mt 26:64, Lu 21:27, Ufu 1:7
*l* Mt 26:65, 66

wenu ni nini?”* Wote wakaa-
mua kwamba anastahili kufa.[a]
**65** Wengine wakaanza kumte-
mea mate,[b] wakamfunika uso,
wakampiga ngumi na kumwa-
mbia: “Toa unabii!” Walinzi wa
mahakama wakampiga makofi
usoni na kumchukua.[c]

**66** Sasa Petro alipokuwa
chini katika ua, mmoja wa
wajakazi wa kuhani mkuu
akaja.[d] **67** Alipomwona Pe-
tro akiota moto, akamtaza-
ma moja kwa moja na kusema:
“Hata wewe ulikuwa pamoja
na Yesu Mnazareti.” **68** Laki-
ni akakana, akisema: “Si-
mjui wala sielewi unachose-
ma.” Kisha akatoka na kuele-
kea langoni.* **69** Yule kijaka-
zi alipomwona akaanza tena
kuwaambia wale waliosimama
hapo: “Huyu ni mmoja wao.”
**70** Petro akakana tena. Baa-
da ya muda mfupi, wale walio-
simama hapo wakaanza tena
kumwambia: “Hakika wewe
ni mmoja wao, kwa maana,
wewe ni Mgalilaya.” **71** Laki-
ni akaanza kulaani na kuapa:
“Simjui mtu huyu mnayezu-
ngumza kumhusu!” **72** Papo
hapo jogoo akawika mara ya
pili,[e] naye Petro akakumbu-
ka maneno ambayo Yesu ali-
mwambia: “Kabla jogoo haja-
wika mara mbili, utanikana
mara tatu.”[f] Naye akalemewa
akaanza kulia.

**15** Mara tu kulipopamba-
zuka wakuu wa ma-
kuhani, wazee, na waandishi,
yaani, Sanhedrini yote, waka-
shauriana pamoja na kumfu-
nga Yesu, kisha wakampele-
ka na kumkabidhi kwa Pila-
to.[a] **2** Basi Pilato akamuuli-
za: “Je, wewe ndiye Mfalme
wa Wayahudi?”[b] Akamjibu:
“Wewe mwenyewe umese-
ma.”[c] **3** Lakini wakuu wa ma-
kuhani walikuwa wakimshta-
ki kwa mambo mengi. **4** Pi-
lato akaanza kumuuliza tena:
“Je, huna jibu lolote?[d] Ona
ni mashtaka mangapi wana-
yoleta dhidi yako.”[e] **5** Lakini
Yesu hakujibu tena, hivi kwa-
mba Pilato akashangaa.[f]

**6** Basi, kila sherehe ya Pa-
saka, alikuwa na desturi ya
kuwafungulia mfungwa amba-
ye waliomba.[g] **7** Wakati huo
mtu aliyeitwa Baraba aliku-
wa amefungwa pamoja na wa-
chochezi ambao katika ucho-
chezi wao walikuwa wameua.
**8** Basi umati ukaja na kua-
nza kumwomba Pilato awa-
fanyie kama ilivyokuwa destu-
ri yake. **9** Akawauliza: “Je,
mnataka niwafungulie Mfal-
me wa Wayahudi?”[h] **10** Kwa
maana Pilato alijua kwamba
wakuu wa makuhani walikuwa
wamemkabidhi Yesu kwake
kwa sababu ya wivu.[i] **11** La-
kini wakuu wa makuhani wa-
kauchochea umati umwombe
awafungulie Baraba badala
yake.[j] **12** Pilato akawauliza
tena: “Basi, nifanye nini na
mtu huyu mnayemwita Mfal-
me wa Wayahudi?”[k] **13** Kwa
mara nyingine tena wakapa-
za sauti: “Atundikwe mti-
ni!”*[l] **14** Lakini Pilato aka-
waambia: “Kwa nini? Amefa-
nya kosa gani?” Hata hivyo,
wakaendelea kupaza sauti
hata zaidi: “Atundikwe mti-
ni!”*[m] **15** Basi Pilato akita-
ka kuuridhisha umati, aka-
wafungulia Baraba; akaagi-

**SURA YA 14**
*a* Law 24:16, Yoh 19:7
*b* Isa 50:6, Isa 53:3, Mt 26:67, 68
*c* Lu 22:63-65
*d* Mt 26:69-75, Lu 22:55-62, Yoh 18:25, 26
*e* Yoh 18:27
*f* Mt 26:34, Mk 14:30, Lu 22:34, Yoh 13:38

**Safu ya 2**

**SURA YA 15**
*a* Zb 2:2, Mt 27:1, 2, Lu 22:66, Yoh 18:28, Mdo 3:13, Mdo 4:26
*b* Yoh 18:33, 37
*c* Mt 27:11-14, Lu 23:3
*d* Mt 26:62
*e* Yoh 19:9, 10
*f* Isa 53:7
*g* Mt 27:15-18, Yoh 18:39
*h* Lu 23:16
*i* Mt 21:38
*j* Mt 27:20-23, Mdo 3:14
*k* Lu 23:20-25
*l* Yoh 19:6
*m* Mdo 3:13, Mdo 13:28

**14:64** * Au “Mnaonaje?” **14:68** * Au “sebuleni.”

**15:13, 14** * Au “Auawe kwenye mti!”

za Yesu apigwe mijeledi,[a] ki-
sha akamtoa ili auawe kwe-
nye mti.[b]
**16** Sasa wanajeshi waka-
mpeleka kwenye ua, katika
makao ya gavana, nao waka-
kusanya kikosi chote cha wa-
najeshi.[c] **17** Wakamvika Yesu
vazi la zambarau, wakasoko-
ta taji la miiba na kumvisha;
**18** nao wakaanza kumwa-
mbia kwa sauti kubwa: “Sala-
mu,* ewe Mfalme wa Wayahu-
di!”[d] **19** Pia, walikuwa waki-
mpiga kichwani kwa utete na
kumtemea mate, nao wakapi-
ga magoti na kumsujudia.*
**20** Mwishowe, baada ya ku-
mdhihaki, wakamvua lile vazi
la zambarau na kumvisha ma-
vazi yake ya nje. Kisha waka-
mpeleka ili kumtundika mti-
ni.[e] **21** Pia, wakamlazimisha
mpita njia afanye utumishi,
mtu fulani aitwaye Simoni wa
Kirene, baba ya Aleksanda na
Rufo, aliyekuwa akitoka ma-
shambani, aubebe mti wa ma-
teso* wa Yesu.[f]
**22** Basi wakampeleka maha-
li panapoitwa *Golgotha,* neno
ambalo linapotafsiriwa lina-
maanisha, “Mahali pa Fuvu la
Kichwa.”[g] **23** Hapa wakajari-
bu kumpa divai iliyotiwa kileo
cha manemane,[h] lakini hakui-
nywa. **24** Nao wakamtundi-
ka kwenye mti na wakagawa-
na mavazi yake kwa kuyapigia
kura ili kuamua ni nini amba-
cho kila mtu angechukua.[i]
**25** Ilikuwa saa tatu,* nao wa-
kamtundika kwenye mti.
**26** Na maandishi ya mashta-
ka dhidi yake yalikuwa yamea-
ndikwa: “Mfalme wa Wayahu-
di.”[a] **27** Pia, wakawatundika
wezi wawili kwenye mti kando
yake, mmoja upande wake wa
kuume na mwingine upande
wake wa kushoto.[b] **28** *—
**29** Wale waliokuwa wakipita
hapo wakamtukana huku wa-
kitikisa vichwa vyao[c] wakise-
ma: “Aha! Wewe uliyetaka ku-
liangusha chini hekalu na ku-
lijenga kwa siku tatu,[d] **30** jio-
koe mwenyewe kwa kushuka
kutoka kwenye mti wa mate-
so.”* **31** Vivyo hivyo, wakuu
wa makuhani na waandishi wa-
likuwa wakimdhihaki kati yao
wakisema: “Aliwaokoa wengi-
ne lakini hawezi kujiokoa
mwenyewe![e] **32** Acheni Kri-
sto, Mfalme wa Israeli, ashu-
ke sasa kutoka kwenye mti wa
mateso,* ili tuone na kuami-
ni.”[f] Hata wale waliotundikwa
mtini kando yake walikuwa wa-
kimshutumu.[g]
**33** Ilipofika saa sita* kuka-
wa na giza katika nchi yote
mpaka saa tisa.#[h] **34** Na saa
tisa Yesu akapaza sauti: *“Eli,
Eli, lama sabakthani?”* mane-
no hayo yanapotafsiriwa ya-
namaanisha, “Mungu wangu,
Mungu wangu, kwa nini ume-
niacha?”[i] **35** Na baadhi ya
wale waliokuwa wamesimama
karibu walipomsikia wakaa-
nza kusema: “Sikia! Anamwi-
ta Eliya.” **36** Kisha mtu fula-
ni akakimbia, akalowesha si-
fongo katika divai kali, akai-
weka kwenye utete, akampa
anywe,[j] akisema: “Mwacheni!
Acheni tuone kama Eliya ata-
kuja kumshusha.” **37** Lakini

SURA YA 15
a Yoh 19:1
b Mt 27:24, 26
c Mt 27:27-31
d Yoh 19:3
e Yoh 19:16
f Mt 27:32 Lu 23:26
g Mt 27:33-37 Lu 23:33 Yoh 19:17 Ebr 13:12
h Zb 69:21
i Zb 22:18 Yoh 19:23, 24

Safu ya 2
a Mt 27:29, 37 Lu 23:38 Yoh 19:19
b Mt 27:38
c Zb 22:7 Zb 109:25 Isa 53:3
d Mt 27:39-42 Mk 14:58
e Lu 23:35
f Mt 16:4
g Mt 27:44 1Pe 2:23
h Mt 27:45 Lu 23:44
i Zb 22:1 Mt 27:46-49
j Zb 69:21 Yoh 19:29

---

**15:18** *Au “Usifiwe.” **15:19** *Au “kumwinamia.” **15:21, 30, 32** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **15:25** *Yaani, karibu saa tatu asubuhi.

**15:28** *Angalia Nyongeza A3. **15:33** *Yaani, karibu saa 6 mchana. #Yaani, karibu saa 9 alasiri.

Yesu akalia kwa sauti kubwa,
akakata pumzi.*[a] **38** Na pa-
zia la patakatifu[b] likapasu-
ka vipande viwili kuanzia juu
mpaka chini.[c] **39** Sasa ofisa
wa jeshi aliyekuwa amesima-
ma kando yake akimtazama,
alipoona amekufa katika hali
hizo, akasema: “Hakika mtu
huyu alikuwa Mwana wa Mu-
ngu.”[d]

**40** Kulikuwa pia na wana-
wake wakitazama kwa mbali,
miongoni mwao kulikuwa na
Maria Magdalene, Salome, na
Maria mama ya Yakobo Mdogo
na Yose,[e] **41** walikuwa waki-
fuatana na Yesu na kumhudu-
mia[f] alipokuwa Galilaya, pia
wanawake wengine wengi wa-
liokuwa wamekuja Yerusale-
mu pamoja naye.

**42** Sasa kwa kuwa ilikuwa
jioni, siku ya Matayarisho,
yaani, siku moja kabla ya Sa-
bato, **43** akaja Yosefu wa
Arimathea, mshiriki wa Ba-
raza aliyeheshimiwa, ambaye
pia alikuwa akiungojea Ufal-
me wa Mungu. Akajipa moyo
na kwenda kwa Pilato, akao-
mba apewe mwili wa Yesu.[g]
**44** Lakini Pilato akataka ku-
jua kama tayari alikuwa ame-
kufa, akamwita yule ofisa wa
jeshi, akamuuliza ikiwa Yesu
alikuwa amekufa. **45** Baada
ya kuhakikisha kutoka kwa
huyo ofisa wa jeshi, aka-
mruhusu Yosefu auchukue
mwili huo. **46** Baada ya ku-
nunua kitani bora, akamshu-
sha na kumfunga kwa kile ki-
tani bora na kumlaza katika
kaburi*[h] lililokuwa limechi-
mbwa katika mwamba; ki-
sha akaviringisha jiwe kwe-
nye mwingilio wa lile kabu-
ri.[a] **47** Lakini Maria Magda-
lene na Maria mama ya Yose
wakaendelea kutazama maha-
li alipokuwa amelazwa.[b]

**16** Baada ya Sabato[c] kupi-
ta, Maria Magdalene,
Maria[d] mama ya Yakobo, na
Salome wakanunua manukato
ili wakaupake mwili wa Yesu.[e]
**2** Asubuhi na mapema siku
ya kwanza ya juma, jua lilipo-
kuwa limechomoza, wakaenda
kwenye kaburi.*[f] **3** Waliku-
wa wakiulizana: “Ni nani ata-
kayetuviringishia lile jiwe ku-
toka kwenye mwingilio wa ka-
buri?” **4** Lakini walipotaza-
ma, wakaona lile jiwe lilikuwa
limeondolewa, ingawa liliku-
wa kubwa sana.[g] **5** Walipoi-
ngia ndani ya kaburi, wakao-
na mwanamume kijana aki-
wa ameketi upande wa kulia
akiwa amevaa kanzu nyeupe,
nao wakashtuka. **6** Akawaa-
mbia: “Msishtuke.[h] Mnamta-
futa Yesu Mnazareti, aliyeua-
wa kwenye mti. Amefufuliwa.[i]
Hayupo hapa. Tazama, hapa
ndipo walipomlaza.[j] **7** Laki-
ni nendeni mkawaambie wa-
nafunzi wake na Petro, ‘Yesu
anawatangulia kwenda Gali-
laya.[k] Mtamwona huko, kama
vile alivyowaambia.’”[l] **8** Basi
walipotoka kaburini, wakaki-
mbia wakitetemeka huku wa-
kiwa wamelemewa na hisia.
Nao hawakumwambia mtu ye-
yote jambo lolote, kwa sababu
waliogopa.*[m]

**15:37** *Au “akapumua mara ya mwisho.” **15:46** *Au “kaburi la ukumbusho.”

**16:2** *Au “kwenye kaburi la ukumbusho.” **16:8** *Kulingana na hati za kale zinazotegemeka, Injili ya Marko inafikia mwisho kwa maneno yaliyo kwenye mstari wa 8. Angalia Nyongeza A3.

**SURA YA 15**

*a* Zb 31:5, Mt 27:50, Lu 23:46, Yoh 19:30

*b* Kut 26:31-33, Ebr 6:19

*c* Mt 27:51, Lu 23:45, Ebr 10:19, 20

*d* Mt 27:54, Lu 23:47

*e* Mt 27:55, 56, Lu 23:49

*f* Lu 8:2, 3

*g* Kum 21:22, 23, Mt 27:57, 58, Lu 23:50-52, Yoh 19:38

*h* Isa 53:9

**Safu ya 2**

*a* Mt 27:59, 60, Lu 23:53, Yoh 19:40

*b* Mt 27:61, Lu 23:55

**SURA YA 16**

*c* Kut 20:8, 9

*d* Mt 28:1

*e* Lu 23:55, 56

*f* Lu 24:1, Yoh 20:1

*g* Lu 24:2, 3

*h* Lu 24:4

*i* Mk 8:31, Lu 18:33, Mdo 4:10

*j* Mt 28:5, 6

*k* Mt 26:32, Mk 14:28

*l* Mt 28:7

*m* Mt 28:8, Lu 24:9

KULINGANA NA

# LUKA

YALIYOMO

**1** Kwa kuwa watu wengi wa-
mejitahidi kukusanya ha-
bari kuhusu mambo amba-
yo tunayasadiki kabisa,[a]
**2** kama tulivyoyapokea kuto-
ka kwa wale waliokuwa ma-
shahidi wa kujionea tangu
mwanzo[b] na wahudumu wa
ujumbe,[c] **3** mheshimiwa
Theofilo,[d] mimi pia nimefua-
tilia mambo yote kwa usa-
hihi tangu mwanzo, nami ni-
meamua kukuandikia mambo
hayo kwa utaratibu mzuri,
**4** ili ujue kikamili uhakika wa
mambo uliyofundishwa kwa
mdomo.[e]

**5** Katika siku za Herode,*[f]
mfalme wa Yudea, kuliku-
wa na kuhani aliyeitwa Ze-
karia wa kikundi cha Abi-
ya.[g] Mke wake aliitwa Eli-
sabeti na alikuwa wa ukoo wa
Haruni. **6** Wote wawili wali-
kuwa waadilifu mbele za Mu-
ngu na walitembea bila lawa-
ma kulingana na amri na she-
ria zote za Yehova.* **7** Laki-
ni hawakuwa na mtoto, kwa
sababu Elisabeti alikuwa tasa,
na wote wawili walikuwa wa-
mezeeka.

**8** Alipokuwa akihudumu
akiwa kuhani mbele za Mu-
ngu wakati wa zamu ya kiku-
ndi chake,[a] **9** kulingana na
desturi ya# ukuhani zamu
yake ikafika ya kuingia pata-
katifu pa Yehova*[b] ili kufukiza
uvumba.[c] **10** Umati wote uli-
kuwa nje ukisali saa hiyo ya
kufukiza uvumba. **11** Malai-
ka wa Yehova* akamtokea, aki-
wa amesimama upande wa ku-
lia wa madhabahu ya uvumba.
**12** Lakini Zekaria alihangai-
shwa na jambo aliloona,
akaogopa sana. **13** Hata hi-
vyo, malaika akamwambia:
"Usiogope, Zekaria, kwa saba-
bu dua yako imesikiwa vema,
na mke wako Elisabeti ata-
kuzalia mwana, nawe uta-
mwita Yohana.[d] **14** Utakuwa
na shangwe na furaha nyingi,
na wengi watashangilia ata-
kapozaliwa,[e] **15** kwa maana
atakuwa mkuu mbele za Ye-
hova.*[f] Lakini hapaswi kamwe

1:5 * Angalia Kamusi, uku. 2012. **1:6, 9, 11, 15** * Angalia Nyongeza A5.

1:9 # Au "zoea la."

**SURA YA 1**
a Yoh 20:30, 31
b Yoh 15:27; 1Pe 5:1; 2Pe 1:16
c Ebr 2:3
d Mdo 1:1
e Yoh 20:30, 31
f Mt 2:1
g 1Nya 24:3, 10

**Safu ya 2**
a 1Nya 24:1, 19; 2Nya 8:14; 2Nya 31:2
b Kut 40:5
c Kut 30:7, 8
d Lu 1:59, 60
e Lu 1:57, 58
f Lu 7:28

kunywa divai wala kileo,[a] naye
atajazwa roho takatifu hata
kabla ya kuzaliwa,*[b] **16** naye
atawarudisha wana wengi
wa Israeli kwa Yehova* Mungu
wao.[c] **17** Pia, atamtangulia
kwa roho na nguvu za Eliya,[d]
ili kurudisha mioyo ya akina
baba kwa watoto[e] na wale wa-
siotii kwenye hekima ya waa-
dilifu, na kumwandalia Yeho-
va* watu waliotayarishwa."[f]

**18** Zekaria akamuuliza ma-
laika: "Ninawezaje kuwa na
uhakika kuhusu jambo hili?
Kwa maana nimezeeka, nao
umri wa mke wangu pia ume-
songa." **19** Malaika akamji-
bu: "Mimi ni Gabrieli,[g] ni-
nayesimama karibu mbele za
Mungu,[h] nami nilitumwa ni-
zungumze nawe na kukuta-
ngazia habari hii njema.
**20** Lakini tazama! utakaa ki-
mya, hutaweza kuongea mpa-
ka siku ambayo mambo hayo
yatatendeka, kwa sababu hu-
kuamini maneno yangu amba-
yo yatatimizwa katika waka-
ti uliowekwa." **21** Watu wa-
kaendelea kumsubiri Zekaria,
nao wakashangaa kwa saba-
bu alikuwa amekawia sana ka-
tika patakatifu. **22** Alipoto-
ka hakuweza kuzungumza
nao, basi wakajua kwamba
alikuwa ameona jambo la ku-
staajabisha* katika pataka-
tifu. Akaendelea kuwafanyia
ishara lakini hakuweza kuo-
ngea. **23** Siku zake za utu-
mishi mtakatifu* zilipokwi-
sha, akarudi nyumbani.

**24** Baada ya siku chache
Elisabeti mke wake akapata
mimba, naye hakutoka nyu-
mbani kwa miezi mitano. Ali-
kuwa akisema: **25** "Yehova*
amenitendea hivi katika siku
hizi. Amenikumbuka ili kunio-
ndolea aibu kati ya watu."[a]

**26** Katika mwezi wake wa
sita, malaika Gabrieli[b] akatu-
mwa na Mungu aende katika
jiji la Nazareti huko Galilaya,
**27** kwa bikira[c] aliyeitwa Ma-
ria,[d] mchumba wa mwanamu-
me aliyeitwa Yosefu wa nyu-
mba ya Daudi. **28** Malaika
akaja na kumwambia: "Sala-
mu, wewe uliyebarikiwa sana,
Yehova* yuko pamoja nawe."
**29** Lakini Maria akahangai-
shwa sana na maneno ali-
yoambiwa, naye akaanza ku-
fikiria maana ya salamu hizo.
**30** Basi malaika akamwambia:
"Usiogope, Maria, kwa maa-
na umepata kibali cha Mungu.
**31** Tazama! utapata mimba*
na kuzaa mwana[e] nawe uta-
mwita Yesu.[f] **32** Huyo ataku-
wa mkuu[g] naye ataitwa Mwa-
na wa Aliye Juu Zaidi,[h] na Ye-
hova* Mungu atampa kiti cha
ufalme cha Daudi baba yake,[i]
**33** naye atatawala akiwa Mfal-
me juu ya nyumba ya Yakobo
milele, na Ufalme wake hauta-
kuwa na mwisho."[j]

**34** Lakini Maria akamuuli-
za malaika: "Hilo litawezeka-
naje, kwa kuwa sina uhu-
siano wa kingono na mwana-
mume?"[k] **35** Malaika akamji-
bu: "Roho takatifu itakuja
juu yako,[l] na nguvu za
Aliye Juu Zaidi zitakufuni-
ka. Kwa hiyo yule atakayezali-
wa ataitwa mtakatifu,[m] Mwa-
na wa Mungu.[n] **36** Tazama!
Hata Elisabeti mtu wako wa

---

**1:15** *Au "tangu akiwa katika tumbo la mama yake." **1:16, 17, 25, 28, 32** *Angalia Nyongeza A5. **1:22** *Au "maono." **1:23** *Au "utumishi wake wa watu wote."

**1:31** *Au "utachukua mimba katika tumbo lako la uzazi."

---

**SURA YA 1**

*a* Hes 6:2, 3; Mt 11:18
*b* Yer 1:5; Ro 9:10-12
*c* Mal 4:6
*d* Mt 11:13, 14; Mt 17:10-12
*e* Mal 4:5, 6
*f* Isa 40:3; Mal 3:1
*g* Da 8:16; Da 9:21; Lu 1:26, 27
*h* Ebr 1:7, 14

**Safu ya 2**

*a* Mwa 30:22, 23; 1Sa 1:10, 11
*b* Da 8:16; Lu 1:19
*c* Isa 7:14
*d* Mt 1:18
*e* Gal 4:4
*f* Mt 1:21-23; Lu 2:21
*g* Flp 2:9-11; 1Ti 6:15
*h* Mt 27:54; Yoh 1:49
*i* 2Sa 7:8, 12; Zb 132:11; Isa 9:7; Isa 11:1, 10; Yer 23:5; Mt 1:1
*j* Da 2:44; Da 7:13, 14; Ebr 1:8
*k* Isa 7:14; Mt 1:24, 25
*l* Mt 1:18, 20
*m* Yoh 6:68, 69
*n* Mt 14:33; Yoh 1:32, 34; Yoh 20:31

ukoo, ingawa amezeeka ana
mimba ya miezi sita, yule
anayejulikana kuwa tasa;
**37** kwa sababu kwa Mungu
hakuna tangazo* lisiloweze-
kana."[a] **38** Ndipo Maria aka-
sema: "Tazama! Kijakazi wa
Yehova!* Na itendeke kwangu
kulingana na tangazo lako."
Kisha malaika akaondoka.

**39** Basi siku hizo, Maria
akafunga safari haraka kwe-
nda kwenye eneo lenye mili-
ma, mpaka jiji fulani la Yuda,
**40** naye akaingia nyumbani
kwa Zekaria na kumsalimu Eli-
sabeti. **41** Elisabeti aliposi-
kia salamu za Maria, mto-
to aliyekuwa tumboni mwake
akaruka, naye Elisabeti akaja-
zwa roho takatifu **42** na ku-
sema kwa sauti kubwa: "Ume-
barikiwa kati ya wanawake, na
uzao wa tumbo lako umebari-
kiwa! **43** Imekuwaje nimepe-
ndelewa hivi kwamba mama
ya Bwana wangu amenitembe-
lea? **44** Kwa maana tazama!
niliposikia salamu zako, mtoto
aliye tumboni mwangu aliru-
ka kwa shangwe. **45** Mwenye
furaha pia ni yule aliyeamini,
kwa sababu atatimiziwa kika-
mili mambo aliyoambiwa kuto-
ka kwa Yehova."*

**46** Naye Maria akasema:
"Nafsi# yangu inamtuku-
za Yehova,*[b] **47** na roho ya-
ngu haitaacha kumshangi-
lia Mungu Mwokozi wangu,[c]
**48** kwa sababu ametazama
hali ya chini ya kijakazi wake.[d]
Tazama! tangu sasa vizazi vyo-
te vitanitangaza kuwa mwe-
nye furaha,[e] **49** kwa sababu
Mwenye nguvu amenitendea
mambo makuu, nalo jina lake
ni takatifu,[a] **50** naye huwao-
nyesha rehema wale wanao-
mwogopa, kizazi baada ya ki-
zazi.[b] **51** Amefanya mambo
makuu kwa mkono wake,
amewatawanya wenye majivu-
no katika nia ya mioyo yao.[c]
**52** Amewashusha watu we-
nye nguvu kutoka kwenye viti
vya ufalme[d] na kuwainua watu
wa hali ya chini;[e] **53** amewa-
shibisha kabisa wenye njaa
kwa vitu vyema[f] na kuwafu-
kuza mikono mitupu wale
waliokuwa na mali. **54** Ame-
kuja kumsaidia Israeli mtu-
mishi wake, amekumbuka re-
hema zake,[g] **55** kama alivyo-
waahidi mababu zetu, Abra-
hamu na uzao wake,*[h] milele."
**56** Maria akakaa na Elisabeti
kwa karibu miezi mitatu, ki-
sha akarudi nyumbani kwake.

**57** Wakati wa Elisabeti wa
kujifungua ukafika, naye aka-
zaa mtoto wa kiume. **58** Ma-
jirani na watu wake wa ukoo
wakasikia kwamba Yehova*
amemwonyesha rehema nyi-
ngi, wakafurahi pamoja naye.[i]
**59** Siku ya nane wakaja ku-
mtahiri huyo mtoto,[j] nao wali-
taka kumpa jina la baba yake,
Zekaria. **60** Lakini mama
yake akajibu: "Hapana! atai-
twa Yohana." **61** Wakamwa-
mbia: "Hakuna mtu wenu
wa ukoo anayeitwa jina hilo."
**62** Kisha wakamuuliza baba
yake wakitumia ishara jina ali-
lotaka kumpa. **63** Basi akao-
mba kibao akaandika: "Yoha-
na ndilo jina lake."[k] Ndipo
wote wakashangaa. **64** Mara
moja kinywa chake kikafu-
nguliwa na ulimi wake ukawe-
kwa huru, akaanza kuongea,[l]

**1:37** *Au "jambo lolote." **1:38, 45, 46, 58** *Angalia Nyongeza A5. **1:46** #Angalia Kamusi, uku. 2012.

**1:55** *Tnn., "mbegu yake."

**SURA YA 1**
a Mwa 18:14, Mt 19:26
b 1Sa 2:1
c 2Sa 22:3, Isa 43:3, Hab 3:18, Tit 1:3, Yud 25
d 1Sa 1:10, 11
e Lu 11:27

**Safu ya 2**
a Zb 71:19, Zb 111:9
b Zb 103:17
c 2Sa 22:28
d Ayu 12:19
e 1Sa 2:7
f 1Sa 2:5, Zb 34:10, Zb 107:9
g Zb 98:3, Isa 41:8, 9
h Mwa 17:19, Mik 7:20, Gal 3:16
i Lu 1:14
j Mwa 17:10, 12, Law 12:2, 3
k Lu 1:13
l Lu 1:20

akimsifu Mungu. **65** Maji-
rani wao wote wakaogopa,
na mambo yote hayo yakaa-
nza kuzungumziwa katika
eneo lote la milimani la Yudea.
**66** Wote waliosikia mambo
hayo wakayaweka moyoni, wa-
kisema: “Mtoto huyu atakuwa
mtu wa aina gani?” Kwa maa-
na mkono wa Yehova* uliku-
wa pamoja naye.

**67** Kisha Zekaria baba yake
akajazwa roho takatifu, naye
akatoa unabii huu: **68** “Asifi-
we Yehova* Mungu wa Israe-
li,[a] kwa sababu amewakumbu-
ka watu wake na kuwaletea
ukombozi.[b] **69** Naye ametui-
nulia pembe ya wokovu*[c] ka-
tika nyumba ya Daudi mtu-
mishi wake,[d] **70** kama ali-
vyosema kupitia kinywa
cha manabii wake watakati-
fu tangu zamani,[e] **71** kwa-
mba atatuokoa kutoka kwa
adui zetu na kutoka mikono-
ni mwa wote wanaotuchukia;[f]
**72** ili kuonyesha rehema ku-
husiana na mababu zetu na
kulikumbuka agano lake ta-
katifu,[g] **73** kama alivyomwa-
pia Abrahamu babu yetu,[h]
**74** kwamba atatukomboa ku-
toka mikononi mwa adui, na
kutupatia pendeleo la kumto-
lea utumishi mtakatifu bila
woga **75** kwa ushikamanifu
na uadilifu mbele zake siku
zetu zote. **76** Lakini wewe,
mtoto mchanga, utaitwa nabii
wa Aliye Juu Zaidi, kwa maa-
na utaenda mbele za Yeho-
va* ili kutayarisha njia zake,[i]
**77** kuwapa watu wake ujuzi
wa wokovu kupitia kusamehe-
wa dhambi zao,[j] **78** kwa sa-
babu ya huruma nyororo za
Mungu wetu. Kwa huruma
hizo tutapata mapambazu-
ko kutoka juu, **79** ili kuwapa
nuru wale wanaokaa gizani na
katika kivuli cha kifo[a] na kuo-
ngoza hatua zetu kwenye njia
ya amani.”

**80** Yule mtoto akakua na
kupata nguvu katika roho,
naye aliishi jangwani mpaka
siku aliyojionyesha waziwazi
kwa Israeli.

**2** Basi katika siku hizo Kai-
sari Augusto alitoa amri
kwamba watu wote wa dunia
inayokaliwa waandikishwe.
**2** (Uandikishaji huo wa kwa-
nza ulifanyika Kirenio alipo-
kuwa gavana wa Siria.) **3** Na
watu wote wakaenda kuandi-
kishwa kila mmoja katika jiji
lake. **4** Yosefu[b] pia akatoka
jiji la Nazareti huko Galila-
ya akapanda kwenda Yudea
katika jiji la Daudi, linaloi-
twa Bethlehemu,[c] kwa sababu
alikuwa wa nyumba na familia
ya Daudi. **5** Alienda kuandi-
kishwa pamoja na Maria amba-
ye alikuwa amemwoa kama ili-
vyoahidiwa,[d] naye alikuwa ka-
ribu kuzaa.[e] **6** Wakiwa huko,
wakati wake wa kuzaa ukafika.
**7** Naye akamzaa mwana, mza-
liwa wake wa kwanza,[f] aka-
mfunga kwa vitambaa na ku-
mlaza katika hori,[g] kwa saba-
bu hawakupata nafasi katika
nyumba za wageni.

**8** Kulikuwa pia na wachu-
ngaji katika eneo hilo ambao
waliishi nje wakichunga ma-
kundi yao usiku. **9** Ghafla
malaika wa Yehova* akawa-
tokea, na utukufu wa Yeho-
va* ukawaangazia pande zote,
nao wakaogopa sana. **10** La-
kini malaika akawaambia:

---

**1:66, 68, 76; 2:9** *Angalia Nyongeza A5.
**1:69** *Au “mwokozi mwenye nguvu.” Angalia Kamusi, uku. 2012, “Pembe.”

**SURA YA 1**
*a* 1Fa 1:48 Zb 41:13 Zb 72:18 Zb 106:48
*b* Zb 111:9 Lu 7:16
*c* 1Sa 2:10
*d* Zb 132:17
*e* Yer 23:5 Da 9:24
*f* Zb 106:10
*g* Mwa 17:7 Law 26:42 Zb 106:45, 46
*h* Mwa 22:15-18 Zb 105:8, 9 Mik 7:20
*i* Isa 40:3 Mal 3:1 Mt 3:3
*j* Mk 1:4

**Safu ya 2**
*a* Zb 107:10 Isa 9:2 Mt 4:16

**SURA YA 2**
*b* Mt 1:16
*c* 1Sa 16:1 Mik 5:2 Mt 2:6
*d* Lu 1:26, 27
*e* Mt 1:18
*f* Mt 1:25
*g* Isa 53:2

“Msiogope, kwa maana taza-
ma! ninawatangazia haba-
ri njema ya shangwe kubwa
ambayo watu wote wataku-
wa nayo. **11** Kwa sababu leo
katika jiji la Daudi,[a] amezali-
wa mwokozi[b] ambaye ni Kri-
sto, Bwana.[c] **12** Na hii ndiyo
ishara kwenu: Mtamkuta mto-
to aliyefungwa kwa vitambaa
akiwa amelala katika hori.”
**13** Ghafla wakaona umati wa
jeshi la mbinguni ukiwa pamo-
ja na yule malaika,[d] wakimsifu
Mungu wakisema: **14** “Utu-
kufu kwa Mungu katika vilele
vilivyo juu, na amani duniani
kwa watu wenye nia njema.”*

**15** Baada ya malaika kuru-
di mbinguni, wachungaji wa-
kaanza kuambiana: “Twende-
ni Bethlehemu tukaone jambo
hili ambalo Yehova* ametuju-
lisha.” **16** Wakaenda haraka
wakamkuta Maria na Yosefu,
na yule mtoto mchanga aki-
wa amelala katika hori.
**17** Walipoona jambo hilo, wa-
kawaeleza ujumbe walioambi-
wa kuhusu mtoto huyo mcha-
nga. **18** Wote waliosikia wa-
kashangazwa na mambo wali-
yoambiwa na wachungaji,
**19** lakini Maria akaanza ku-
yahifadhi maneno hayo yote,
na kukata kauli moyoni mwa-
ke.[e] **20** Basi wachungaji wa-
karudi, wakimtukuza na ku-
msifu Mungu kwa sababu ya
mambo yote waliyosikia na
kuona, kama tu walivyokuwa
wameambiwa.

**21** Baada ya siku nane, wa-
kati ulipofika wa kumtahiri,[f]
wakampa jina Yesu, jina alilo-
pewa na malaika kabla ya Ma-
ria kupata mimba.[g]

**22** Pia, wakati ulipofika wa
kuwatakasa kulingana na
Sheria ya Musa,[a] wakamle-
ta Yerusalemu ili kumtoa kwa
Yehova,* **23** kama ilivyoa-
ndikwa katika Sheria ya Ye-
hova:* “Kila mzaliwa wa kwa-
nza# wa kiume lazima atai-
twa mtakatifu kwa Yehova.”*[b]
**24** Wakatoa dhabihu kama ili-
vyoandikwa katika Sheria ya
Yehova:* “njiwa tetere wawili
au hua wawili wachanga.”[c]

**25** Na tazama! kulikuwa na
mtu fulani Yerusalemu aliyei-
twa Simeoni, alikuwa mwa-
dilifu na alimwogopa Mungu,
naye alikuwa akisubiri fara-
ja ya Israeli,[d] na roho takati-
fu ilikuwa juu yake. **26** Zaidi
ya hayo, Mungu alikuwa ame-
mfunulia kupitia roho takati-
fu kwamba hangekufa kabla
ya kumwona Kristo wa Yeho-
va.* **27** Akaja hekaluni akio-
ngozwa na roho, na wazazi wa
yule mtoto Yesu walipomleta
ili kufanya kulingana na de-
sturi ya Sheria,[e] **28** akambe-
ba yule mtoto mikononi
mwake akamsifu Mungu aki-
sema: **29** “Sasa, Bwana Mwe-
nye Enzi Kuu, unaruhusu mtu-
mwa wako aende kwa ama-
ni[f] kulingana na tangazo
lako, **30** kwa sababu macho
yangu yameona njia yako
ya kuleta wokovu[g] **31** amba-
yo umetayarisha machoni pa
watu wote,[h] **32** nuru[i] ya kuo-
ndoa kitambaa* kwa matai-
fa[j] na utukufu wa watu wako
Israeli.” **33** Baba na mama
ya yule mtoto wakaendelea
kushangazwa na mambo yali-
yokuwa yakisemwa kumhusu.
**34** Pia, Simeoni akawabariki

---

**2:14** *Au “watu wenye kibali chake.” **2:15, 22-24, 26** *Angalia Nyongeza A5.

**2:23** #Tnn., “anayefungua tumbo la uzazi.” **2:32** *Au “utaji.”

**SURA YA 2**
- *a* 1Sa 20:6
- *b* Isa 9:6
- *c* Mdo 2:36, Flp 2:11
- *d* Da 7:10, Ufu 5:11
- *e* Lu 2:51
- *f* Mwa 17:10, 12, Law 12:2, 3
- *g* Mt 1:20, 21, Lu 1:30, 31

**Safu ya 2**
- *a* Law 12:2, 4
- *b* Kut 13:2, 12, Kut 22:29, Hes 3:13, Hes 8:17
- *c* Law 12:6, 8
- *d* Isa 40:1, Isa 49:13
- *e* Law 12:6, 7
- *f* Mwa 46:30
- *g* Isa 52:10, Lu 3:4, 6, Mdo 4:12
- *h* Isa 40:5
- *i* Isa 9:2, Mt 4:16
- *j* Isa 11:10, Isa 42:6, Isa 49:6, Mdo 13:47, Mdo 26:23

na kumwambia Maria, mama
ya yule mtoto: “Tazama! Mto-
to huyu amewekwa rasmi kwa
ajili ya kuanguka[a] na kuinuka
tena kwa wengi katika Israe-
li[b] na kuwa ishara itakayose-
mwa vibaya[c] **35** (ndiyo, upa-
nga mrefu utakuchoma*),[d] ili
mawazo ya mioyo mingi yafu-
nuliwe.”

**36** Kulikuwa na nabii wa
kike aliyeitwa Ana, binti
ya Fanueli, wa kabila la Ashe-
ri, ambaye alikuwa amezee-
ka. Alikuwa ameishi na mume
wake kwa miaka saba baada
ya kuolewa,* **37** na sasa ali-
kuwa mjane mwenye umri wa
miaka 84. Hakukosa kamwe
hekaluni, akitoa utumishi mta-
katifu usiku na mchana, aki-
funga na kutoa dua. **38** Wa-
kati huohuo, akaja na kuanza
kumshukuru Mungu akiwaa-
mbia kuhusu mtoto huyo wale
wote waliokuwa wakisubiri
ukombozi wa Yerusalemu.[e]

**39** Basi, baada ya kufanya
mambo yote kulingana na
Sheria ya Yehova,*[f] wakaru-
di huko Galilaya kwenye jiji
la kwao la Nazareti.[g] **40** Yule
mtoto akaendelea kukua na
kupata nguvu, akazidi kuwa
na hekima, na akaendelea
kuwa na kibali cha Mungu.[h]

**41** Wazazi wake walikuwa
na desturi ya kwenda Yeru-
salemu kila mwaka kwa ajili
ya sherehe ya Pasaka.[i] **42** Na
alipokuwa na umri wa miaka
12, wakapanda kwenda kuli-
ngana na desturi ya shere-
he.[j] **43** Siku za sherehe zi-
lipokwisha wakaanza kuru-
di nyumbani, lakini mvula-
na Yesu akabaki Yerusalemu,
hata hivyo, wazazi wake hawa-
kujua. **44** Walisafiri umbali
wa siku moja wakidhani Yesu
alikuwa miongoni mwa wasa-
firi, kisha wakaanza kumta-
futa kati ya watu wao wa
ukoo na watu waliowafaha-
mu. **45** Walipomkosa waka-
rudi mpaka Yerusalemu na ku-
mtafuta kwa bidii. **46** Baada
ya siku tatu wakampata he-
kaluni akiwa ameketi katika-
ti ya walimu akiwasikiliza na
kuwauliza maswali. **47** Laki-
ni wote waliomsikiliza waliku-
wa wakishangazwa na majibu
yake na uwezo wake wa kuele-
wa.[a] **48** Wazazi wake walipo-
mwona wakashangaa, mama
yake akamwambia: “Mwana-
ngu, kwa nini umetutendea
hivi? Mimi na baba yako tu-
mekuwa tukikutafuta tukiwa
na wasiwasi mwingi.” **49** La-
kini akawaambia: “Kwa nini
mlikuwa mkinitafuta? Je, ha-
mkujua kwamba ninapaswa
kuwa katika nyumba ya Baba
yangu?”[b] **50** Hata hivyo, ha-
wakuelewa mambo aliyoku-
wa akiwaambia.

**51** Yesu akashuka pamo-
ja nao kurudi Nazareti, akae-
ndelea kuwatii.*[c] Naye mama
yake akayahifadhi kwa uanga-
lifu mambo hayo yote moyoni
mwake.[d] **52** Yesu akaende-
lea kukua na kupata hekima
zaidi, pia akazidi kupata kiba-
li cha Mungu na wanadamu.

**3** Katika mwaka wa 15 wa
utawala wa Kaisari Tibe-
rio, Pontio Pilato alipokuwa
gavana wa Yudea, Herode*[e]
alipokuwa mtawala wa wila-

---

**2:35** *Au “utakuchoma nafsi yako.” **2:36** *Tnn., “tangu alipokuwa bikira.” **2:39** *Angalia Nyongeza A5.

**2:51** *Au “akabaki mtiifu.” **3:1** *Yaani, Herode Antipa. Angalia Kamusi, uku. 2012.

---

SURA YA 2
a Isa 8:14
b 1Ko 1:23, 24
c Mdo 28:22; 1Pe 2:7, 8
d Yoh 19:25
e Isa 52:9; Mk 15:43; Lu 2:25
f Law 12:6
g Mt 2:23; Lu 1:26
h Lu 2:52
i Kut 23:14, 15; Kum 16:16
j Kut 34:23

Safu ya 2
a Zb 119:99; Mt 7:28; Mk 1:22; Yoh 7:15
b Yoh 2:16
c Kut 20:12; Kum 5:16; Efe 6:1; Kol 3:20
d Lu 2:19

SURA YA 3
e Mt 14:1; Lu 23:6, 7

ya* ya Galilaya, Filipo ndugu
yake alipokuwa mtawala wa
wilaya ya Iturea na Trakoniti,
naye Lisania alipokuwa mta-
wala wa wilaya ya Abilene,
**2** katika siku za Kayafa[a] na
mkuu wa makuhani Anasi, Yo-
hana[b] mwana wa Zekaria aki-
wa nyikani, alipokea ujumbe
kutoka kwa Mungu.[c]
**3** Basi akaenda katika mae-
neo yote yaliyokuwa kari-
bu na Yordani, akiwahubiria
watu wabatizwe ili kuonyesha
kwamba wametubu na hivyo
wasamehewe dhambi zao,[d]
**4** kama ilivyoandikwa kati-
ka kitabu cha maneno ya na-
bii Isaya: “Kuna mtu anayepa-
za sauti nyikani: ‘Tayarishe-
ni njia ya Yehova!* Nyooshe-
ni barabara zake.[e] **5** Lazima
kila bonde lijazwe, na kila mli-
ma na kilima visawazishwe;
lazima barabara zilizopinda
zinyooshwe, na barabara ze-
nye miparuzo zilainishwe;
**6** na wote wenye mwili* wa-
taona wokovu wa Mungu.’”#[f]
**7** Basi akaanza kuuambia
umati uliokuja kwake ili awa-
batize: “Enyi uzao wa nyo-
ka,* ni nani amewaonya mki-
mbie ghadhabu inayokuja?[g]
**8** Basi zaeni matunda yana-
yoonyesha toba. Wala msijia-
mbie, ‘Abrahamu ndiye baba
yetu.’ Kwa maana ninawa-
ambia, Mungu anaweza ku-
mwinulia Abrahamu watoto
kutoka kwenye mawe haya.
**9** Kwa kweli, tayari shoka li-
mewekwa kwenye mzizi wa
miti. Basi, kila mti usiozaa
matunda mazuri utakatwa na
kutupwa motoni.”[h]

**10** Umati ulikuwa ukimu-
uliza: “Basi, tufanye nini?”
**11** Akawajibu: “Mtu ali-
ye na mavazi mawili* ampe
vazi moja yule ambaye hana,
na aliye na chakula afanye vi-
vyo hivyo.”[a] **12** Hata wakusa-
nya kodi wakaja ili wabatizwe,[b]
wakamuuliza: “Mwalimu, tu-
fanye nini?” **13** Akawaambia:
“Msidai* zaidi ya kiwango kili-
chowekwa cha kodi.”[c] **14** Pia,
wale walio katika utumishi
wa jeshi walikuwa wakimuu-
liza: “Tufanye nini?” Akawaa-
mbia: “Msimsumbue* mtu ye-
yote wala kumshtaki mtu yeyo-
te kwa uwongo,[d] bali mtosheke
na posho yenu.”#
**15** Kwa kuwa watu waliku-
wa wakitarajia, wote waliku-
wa wakijiuliza moyoni mwao
kuhusu Yohana, “Je, labda
huyu ndiye Kristo?”[e] **16** Yo-
hana akawajibu: “Mimi nina-
wabatiza kwa maji, lakini
anakuja mwenye nguvu kuli-
ko mimi, ambaye sistahili ku-
fungua kamba za viatu vyake.[f]
Yeye atawabatiza kwa roho ta-
katifu na moto.[g] **17** Sepetu
yake ya kupepetea imo mko-
noni mwake ili kuusafisha ka-
bisa uwanja wake wa kupuria,
na kukusanya ngano katika
ghala lake, lakini atayatekete-
za makapi kwa moto usioweza
kuzimwa.”
**18** Pia, aliwahimiza kwa ma-
neno mengine mengi na akae-
ndelea kuwatangazia watu ha-
bari njema. **19** Yohana aliku-
wa amemkaripia Herode
mtawala wa wilaya kwa ku-
mchukua Herodia mke wa
ndugu yake na kwa sababu ya

SURA YA 3
a Mt 26:57; Yoh 18:13; Yoh 18:24; Mdo 4:5, 6
b Yoh 1:6
c Lu 1:80
d Mt 3:1, 2; Mk 1:4; Lu 1:76, 77
e Mt 3:3; Mk 1:3; Yoh 1:23
f Isa 40:3-5; Lu 2:30; Mdo 28:28
g Mt 3:7-10; Mt 23:33
h Mt 7:19

Safu ya 2
a 1Ti 6:18; Yak 2:15, 16; 1Yo 3:17
b Mt 21:32; Lu 7:29
c Lu 19:8
d Kut 23:1, 7; Law 19:11
e Yoh 1:25
f Yoh 1:26, 27
g Mt 3:11, 12; Mk 1:7, 8; Mdo 2:1, 4

**3:1** *Tnn., “tetraki.” **3:4** *Angalia Nyongeza A5. **3:6** *Au “wanadamu wote.” #Au “njia ya Mungu ya kuokoa.” **3:7** *Au “nyoka-vipiri.”

**3:11** *Au “vazi la ziada.” **3:13** *Au “Msikusanye.” **3:14** *Au “Msimdhulumu.” #Au “mishahara yenu.”

matendo yote maovu amba-
yo Herode alikuwa amefanya,
**20** aliongeza hili pia kwenye
matendo hayo yote: Alimfunga
Yohana gerezani.[a]

**21** Baada ya watu wote ku-
batizwa, Yesu pia akabatizwa.[b]
Alipokuwa akisali, mbingu zi-
kafunguka,[c] **22** roho takati-
fu ikashuka juu yake ikiwa na
umbo kama la njiwa, na sau-
ti ikasikika kutoka mbinguni
ikisema: "Wewe ni Mwanangu,
mpendwa; nimekukubali."[d]

**23** Yesu[e] alikuwa na umri
wa miaka 30 hivi alipoa-
nza kazi yake,[f] akiwa mwana,
kama alivyoonwa,
wa Yosefu,[g]
mwana wa Heli,
**24** mwana wa Mathati,
mwana wa Lawi,
mwana wa Melki,
mwana wa Yanai,
mwana wa Yosefu,
**25** mwana wa Matathia,
mwana wa Amosi,
mwana wa Nahumu,
mwana wa Esli,
mwana wa Nagai,
**26** mwana wa Maathi,
mwana wa Matathia,
mwana wa Semei,
mwana wa Yoseki,
mwana wa Yoda,
**27** mwana wa Yoanani,
mwana wa Resa,
mwana wa Zerubabeli,[h]
mwana wa Shealtieli,[i]
mwana wa Neri,
**28** mwana wa Melki,
mwana wa Adi,
mwana wa Kosamu,
mwana wa Elmadamu,
mwana wa Eri,
**29** mwana wa Yesu,
mwana wa Eliezeri,
mwana wa Yorimu,
mwana wa Mathati,
mwana wa Lawi,
**30** mwana wa Simioni,
mwana wa Yuda,
mwana wa Yosefu,
mwana wa Yonamu,
mwana wa Eliakimu,
**31** mwana wa Melea,
mwana wa Mena,
mwana wa Matatha,
mwana wa Nathani,[a]
mwana wa Daudi,[b]
**32** mwana wa Yese,[c]
mwana wa Obedi,[d]
mwana wa Boazi,[e]
mwana wa Salmoni,[f]
mwana wa Nashoni,[g]
**33** mwana wa Aminadabu,
mwana wa Arni,
mwana wa Hezroni,
mwana wa Perezi,[h]
mwana wa Yuda,[i]
**34** mwana wa Yakobo,[j]
mwana wa Isaka,[k]
mwana wa Abrahamu,[l]
mwana wa Tera,[m]
mwana wa Nahori,[n]
**35** mwana wa Serugi,[o]
mwana wa Reu,[p]
mwana wa Pelegi,[q]
mwana wa Eberi,[r]
mwana wa Shela,[s]
**36** mwana wa Kainani,
mwana wa Arpakshadi,[t]
mwana wa Shemu,[u]
mwana wa Noa,[v]
mwana wa Lameki,[w]
**37** mwana wa Methusela,[x]
mwana wa Enoko,
mwana wa Yaredi,[y]
mwana wa Mahalaleeli,[z]
mwana wa Kainani,[a]
**38** mwana wa Enoshi,[b]
mwana wa Sethi,[c]
mwana wa Adamu,[d]
mwana wa Mungu.

SURA YA 3
*a* Mt 14:3-5, Mk 6:17-20
*b* Mt 3:13
*c* Mt 3:16, Mk 1:9, 10
*d* Zb 2:7, Mt 3:17, Mt 17:5, Mk 1:11, Yoh 1:32-34
*e* Mt 1:1-17
*f* Hes 4:2, 3
*g* Mt 1:16, Mt 13:55, Lu 4:22, Yoh 6:42
*h* Ezr 3:2
*i* 1Nya 3:17, Mt 1:12

Safu ya 2
*a* 2Sa 5:13, 14, 1Nya 3:5
*b* 1Sa 16:13, 1Sa 17:58, Mt 1:6
*c* Isa 11:1
*d* Ru 4:17
*e* Ru 4:13
*f* Ru 4:21
*g* 1Nya 2:11
*h* Ru 4:12, Ru 4:18, 19, 1Nya 2:4, 5
*i* Mwa 29:35, 1Nya 2:1
*j* Mwa 25:26
*k* Mwa 21:2, 3
*l* 1Nya 1:28
*m* Mwa 11:24, Mwa 11:26, 27
*n* Mwa 11:22
*o* Mwa 11:20
*p* Mwa 11:18
*q* Mwa 11:16
*r* Mwa 11:14, 1Nya 1:25
*s* Mwa 11:12
*t* Mwa 11:10
*u* Mwa 5:32
*v* Mwa 5:29
*w* Mwa 5:25
*x* Mwa 5:21
*y* Mwa 5:19
*z* Mwa 5:12, 16
*a* Mwa 5:9, 1Nya 1:2
*b* Mwa 4:26, Mwa 5:10
*c* Mwa 5:7
*d* Mwa 5:1, 4, 1Nya 1:1

4 Basi Yesu, akiwa ame-
jaa roho takatifu, akao-
ndoka Yordani, naye akaongo-
zwa na roho kwenda nyikani[a]
2 kwa siku 40, akijaribiwa
na Ibilisi.[b] Kipindi hicho cho-
te hakula chakula, basi muda
huo ulipokwisha, akahisi njaa.
3 Ndipo Ibilisi akamwambia:
“Ikiwa wewe ni mwana wa Mu-
ngu, liambie jiwe hili liwe mka-
te.” 4 Lakini Yesu akamjibu:
“Imeandikwa, ‘Mwanadamu
hataishi kwa mkate tu.’”[c]
5 Basi akampeleka juu na
kumwonyesha mara moja fal-
me zote za dunia inayokaliwa.[d]
6 Kisha Ibilisi akamwambia:
“Nitakupa mamlaka yote hii
na utukufu wake, kwa sababu
nimepewa,[e] nami humpa ye-
yote ninayetaka. 7 Kwa hiyo,
ukifanya tendo la ibada mbe-
le yangu, yote itakuwa yako.”
8 Yesu akamjibu: “Imeandi-
kwa, ‘Yehova* Mungu wako
ndiye unayepaswa kumwabu-
du na yeye peke yake ndiye
unayepaswa kumtolea utumi-
shi mtakatifu.’”[f]
9 Kisha akampeleka Yerusa-
lemu, akamsimamisha juu ya
mnara wa* hekalu na kumwa-
mbia: “Ikiwa wewe ni mwa-
na wa Mungu, jitupe chini ku-
toka hapa,[g] 10 kwa maana
imeandikwa, ‘Atawaagiza ma-
laika zake kukuhusu wewe,
ili wakulinde,’ 11 nao, ‘Wa-
takubeba mikononi mwao, ili
mguu wako usigonge jiwe.’”[h]
12 Yesu akamjibu: “Imese-
mwa, ‘Usimjaribu Yehova* Mu-
ngu wako.’”[i] 13 Kwa hiyo Ibi-
lisi, alipomaliza majaribu yote,
akamwacha mpaka wakati
mwingine unaofaa.[a]
14 Basi Yesu akarudi Gali-
laya[b] katika nguvu za roho. Na
habari nzuri kumhusu zikae-
nea katika maeneo yote yali-
yo karibu. 15 Pia, akaanza
kufundisha katika masinago-
gi yao, naye akaheshimiwa na
watu wote.
16 Kisha akaenda Nazareti,[c]
mahali alipolelewa, na kuli-
ngana na desturi yake siku ya
Sabato, akaingia katika sina-
gogi[d] naye akasimama ili kuso-
ma. 17 Basi akapewa kitabu
cha kukunjwa cha nabii Isaya,
akakifungua na kupata mahali
palipoandikwa: 18 “Roho ya
Yehova* iko juu yangu, kwa sa-
babu alinitia mafuta ili niwa-
tangazie maskini habari nje-
ma. Alinituma niwatangazie
mateka uhuru na vipofu kuo-
na tena, kuwaweka huru wa-
liopondeka,[e] 19 kuhubiri
mwaka wa Yehova* unaoku-
balika.”[f] 20 Ndipo akakiku-
nja kitabu hicho na kumrudi-
shia mtumishi, kisha akaketi;
na wote katika sinagogi wali-
kuwa wakimtazama kwa maki-
ni. 21 Akaanza kuwaambia:
“Leo andiko hili ambalo mme-
toka kusikia limetimia.”[g]
22 Wote wakaanza kutoa
ushahidi unaofaa kumhu-
su na kushangazwa na ma-
neno yenye neema yaliyoku-
wa yakitoka kinywani mwa-
ke,[h] nao wakawa wakiambi-
ana: “Huyu ni mwana wa
Yosefu, sivyo?”[i] 23 Ndipo
akawaambia: “Bila shaka
mtautumia mfano huu kwa-
ngu, ‘Daktari, jiponye mwe-
nyewe. Fanya pia katika eneo
la nyumbani kwenu mambo
tuliyosikia yamefanywa huko

**4:8, 12, 18, 19** *Angalia Nyongeza A5.
**4:9** *Au “ukuta wa ukingoni wa; sehemu ya juu zaidi ya.”

SURA YA 4
a Mt 4:1-4; Mk 1:12, 13
b Ebr 2:18
c Kum 8:3
d Mt 4:8-10
e Yoh 12:31; Yoh 14:30; Efe 2:2
f Kut 20:3; Kum 6:13; Kum 10:20
g Mt 4:5-7
h Zb 91:11, 12
i Kum 6:16; 1Ko 10:9

Safu ya 2
a Mt 4:11; Ebr 4:15
b Mt 4:12; Yoh 4:3
c Mt 2:23
d Mdo 17:1, 2
e Mt 12:20
f Isa 61:1, 2
g Mt 5:17
h Zb 45:2; Isa 50:4
i Mt 13:54; Mk 6:2; Yoh 6:42

Kapernaumu.’”[a] **24** Basi aka-
waambia: “Kwa kweli nina-
waambia hakuna nabii anaye-
kubaliwa katika eneo la nyu-
mbani kwao.[b] **25** Kwa mfa-
no, kwa kweli ninawaambia:
Kulikuwa na wajane wengi
Israeli siku za Eliya, mbingu
zilipofungwa kwa miaka mita-
tu na miezi sita, kukawa na
njaa kubwa katika nchi yote.[c]
**26** Lakini Eliya hakutumwa
kwa yeyote kati ya wanawa-
ke hao, bali kwa mjane mmo-
ja huko Sarefathi katika nchi
ya Sidoni.[d] **27** Pia, kulikuwa
na wenye ukoma wengi Israe-
li siku za nabii Elisha; lakini
hakuna hata mmoja wao ali-
yetakaswa,* ila Naamani Msi-
ria.”[e] **28** Ndipo wote katika
sinagogi waliokuwa wakisikia
mambo hayo wakajawa na ha-
sira,[f] **29** wakasimama na ku-
mtoa haraka nje ya jiji mpa-
ka kwenye ukingo wa mlima
ambao jiji lao lilikuwa limeje-
ngwa, ili wamtupe chini.
**30** Lakini akapita katikati yao
na kwenda zake.[g]

**31** Kisha akashuka kwenda
jiji la Kapernaumu, huko Ga-
lilaya. Naye alikuwa akiwa-
fundisha siku ya Sabato,[h]
**32** nao wakashangazwa na
njia yake ya kufundisha,[i]
kwa sababu alikuwa akizungu-
mza kwa mamlaka. **33** Basi
katika sinagogi kulikuwa
na mtu mwenye roho mwo-
vu, naye akapiga kelele aki-
sema:[j] **34** “Ah! Kwa nini una-
tusumbua, wewe Yesu Mna-
zareti?[k] Je, umekuja ku-
tuangamiza? Ninajua wewe ni
nani, Mtakatifu wa Mungu.”[l]
**35** Lakini Yesu akamkemea,
akisema: “Nyamaza na umto-
ke.” Basi baada ya kumwangu-
sha mtu huyo mbele yao, yule
roho mwovu akamtoka bila
kumuumiza. **36** Wote waka-
shangaa na kuanza kuambia-
na: “Anazungumza kwa mam-
laka sana! Anawaagiza roho
waovu kwa mamlaka na ngu-
vu, nao wanatoka!” **37** Basi
habari kumhusu zikazidi kue-
nea kila mahali katika maeneo
yaliyokuwa karibu.

**38** Alipotoka katika sinago-
gi akaenda nyumbani kwa Si-
moni. Mama mkwe wa Simo-
ni alikuwa na homa kali, wa-
kamwomba Yesu amponye.[a]
**39** Yesu akasimama kando
yake, akaikemea ile homa,
ikaisha. Papo hapo akasima-
ma na kuanza kuwahudumia.

**40** Jua lilipokuwa likitua,
wote waliokuwa na watu we-
nye magonjwa mbalimbali wa-
kawaleta kwake. Akawaponya
kwa kuweka mikono yake juu
ya kila mgonjwa.[b] **41** Roho
waovu pia wakawatoka watu
wengi, wakipaza sauti na ku-
sema: “Wewe ndiye Mwana wa
Mungu.”[c] Lakini aliwakemea
na hakuwaruhusu waseme,[d]
kwa maana walijua yeye ni
Kristo.[e]

**42** Hata hivyo, kulipopa-
mbazuka, akaenda mahali pa-
sipo na watu.[f] Lakini umati
ukaanza kumtafuta* na wali-
pofika mahali alipokuwa, wa-
kajaribu kumzuia asiondoke.
**43** Lakini akawaambia: “Ni
lazima pia nitangaze haba-
ri njema ya Ufalme wa Mungu
katika majiji mengine, kwa sa-
babu nilitumwa kufanya hi-
vyo.”[g] **44** Basi akaendelea
kuhubiri katika masinagogi ya
Yudea.

4:27 * Au “aliyeponywa.”

4:42 * Au “kumwinda”

SURA YA 4
a Mt 4:13
b Mt 13:57; Mk 6:4; Yoh 4:44
c 1Fa 18:1
d 1Fa 17:9, 10
e 2Fa 5:1, 14
f Lu 2:34
g Yoh 8:59; Yoh 10:39
h Mk 1:21, 22
i Mt 7:28; Yoh 7:46
j Mk 1:23-28
k Mt 2:23
l Mt 8:29; Lu 4:41; Lu 8:28; Yak 2:19

Safu ya 2
a Mt 8:14, 15; Mk 1:29-31
b Mt 8:16, 17; Mk 1:32-34
c Mt 8:28, 29; Mk 3:11
d Mdo 16:17, 18
e Mk 1:23-25; Mk 3:11, 12; Lu 4:33-35
f Mk 1:35-38
g Mt 4:23; Lu 8:1

**5** Pindi moja, Yesu alikuwa
amesimama kando ya ziwa
la Genesareti*[a] na umati uli-
kuwa umemsonga ili kusiki-
liza neno la Mungu. **2** Akao-
na mashua mbili zikiwa zimee-
geshwa kando ya ziwa, laki-
ni wavuvi walikuwa wametoka
na walikuwa wakiosha nyavu
zao.[b] **3** Akaingia katika ma-
shua moja iliyokuwa ya Simo-
ni, akamwomba aivute mba-
li kidogo na nchi kavu. Kisha
akaketi na kuanza kuwafundi-
sha watu akiwa kwenye ma-
shua. **4** Alipoacha kuzungu-
mza, akamwambia Simoni:
“Peleka mashua mahali penye
kina, kisha mshushe nyavu
zenu, mvue samaki.” **5** Simo-
ni akamjibu: “Mwalimu, tume-
jitahidi kuvua samaki usiku
wote na hatukupata chocho-
te,[c] lakini nitazishusha nyavu
kama ulivyoniagiza.” **6** Basi
walipofanya hivyo, wakavua*
samaki wengi sana hivi kwa-
mba nyavu zao zikaanza kuka-
tika.[d] **7** Wakawaita wenzao
waliokuwa katika ile mashua
nyingine waje kuwasaidia, wa-
kaja na kujaza mashua zote
mbili, nazo zikaanza kuzama.
**8** Simoni Petro alipoona hi-
vyo, akaanguka magotini pa
Yesu na kusema: “Bwana
ondoka kwangu, kwa sababu
mimi ni mtu mwenye dhambi.”
**9** Kwa maana yeye na wenza-
ke walishangazwa sana na sa-
maki wengi waliovua. **10** Pia,
Yakobo na Yohana, wana wa
Zebedayo,[e] ambao walishiri-
kiana na Simoni wakashangaa.
Lakini Yesu akamwambia Si-
moni: “Acha kuogopa. Kuanzia
sasa utakuwa ukiwavua watu
wakiwa hai.”[a] **11** Basi waka-
zirudisha mashua kwenye nchi
kavu, wakaacha kila kitu na
kumfuata.[b]

**12** Pindi nyingine alipoku-
wa katika jiji fulani, taza-
ma! kulikuwa na mwanamume
aliyejaa ukoma! Alipomwo-
na Yesu, akajiangusha kifu-
difudi na kumwomba: “Bwa-
na, ikiwa tu unataka, unaweza
kunitakasa.”[c] **13** Basi Yesu
akanyoosha mkono wake aka-
mgusa na kusema: “Ninata-
ka! Takasika.” Mara moja
ule ukoma ukaisha.[d] **14** Ki-
sha akamwagiza mtu huyo asi-
mwambie mtu yeyote: “Bali
nenda ukajionyeshe kwa ku-
hani, kisha utoe toleo la ku-
takaswa kwako, kama alivyoa-
giza Musa,[e] ili kuwa ushahi-
di kwao.”[f] **15** Lakini haba-
ri kumhusu zikazidi kuenea,
na umati mkubwa ulikuwa
ukikusanyika ili kumsikiliza
na kuponywa magonjwa yao.[g]
**16** Hata hivyo, mara kwa
mara alienda mahali pasipo
na watu ili kusali.

**17** Siku moja alipokuwa aki-
fundisha, Mafarisayo na wali-
mu wa sheria kutoka kila kiji-
ji cha Galilaya na Yudea
na kutoka Yerusalemu wali-
kuwa wameketi hapo; na Ye-
hova* alikuwa amempa ngu-
vu za kuponya.[h] **18** Na ta-
zama! kulikuwa na wanaume
waliombeba kwenye kitanda*
mtu aliyepooza, nao waka-
jaribu kumwingiza ndani na
kumweka mbele ya Yesu.[i]
**19** Waliposhindwa kumwingi-
za kwa sababu ya umati,
wakapanda kwenye paa, wa-
kaondoa vigae na kumshusha

---

**5:1** *Yaani, Bahari ya Galilaya. **5:6** *Tnn., “wakazingira.”

**5:17** *Angalia Nyongeza A5. **5:18** *Au “machela.”

---

SURA YA 5
a Mt 4:18; Mk 1:16
b Mt 4:21
c Yoh 21:3
d Yoh 21:6
e Mt 4:21; Mk 1:19

Safu ya 2
a Mt 4:19; Mk 1:17
b Mt 4:20; Mt 6:33; Mt 19:27; Mk 1:20; Lu 18:28; Flp 3:8
c Mt 8:2; Mk 1:40-45
d Mt 8:3; Mk 1:41
e Law 14:2-4; Law 14:10, 20
f Mt 8:4
g Mt 4:24, 25; Mk 3:7, 8; Yoh 6:2
h Mk 2:1, 2
i Mt 9:2; Mk 2:3-12

akiwa kwenye kitanda kati ya
wale waliokuwa mbele ya Yesu.
**20** Alipoona imani yao, aka-
mwambia yule mtu: “Ewe mtu,
umesamehewa dhambi zako.”[a]
**21** Ndipo waandishi na Mafa-
risayo wakaanza kujadiliana:
“Huyu ni nani anayesema ma-
kufuru? Ni nani anayeweza ku-
samehe dhambi isipokuwa
Mungu peke yake?”[b] **22** La-
kini Yesu, akifahamu mawa-
zo yao akawauliza: “Mnawa-
za nini katika mioyo yenu?
**23** Ni jambo gani rahisi zaidi
kusema, ‘Umesamehewa dha-
mbi zako,’ au kusema, ‘Sima-
ma utembee’? **24** Lakini ili
mjue kwamba Mwana wa bina-
damu ana mamlaka ya kusa-
mehe dhambi duniani—” aka-
mwambia yule mtu aliyepo-
oza: “Ninakuambia, Simama,
uchukue kitanda chako, ue-
nde nyumbani.”[c] **25** Ndipo
akasimama mbele yao, aka-
chukua kitanda chake, akae-
nda nyumbani, akimtukuza
Mungu. **26** Kisha wote waka-
shangaa wakaanza kumtukuza
Mungu, wakastaajabu na kuse-
ma: “Leo tumeona mambo ya
ajabu!”

**27** Baada ya mambo hayo
akaenda nje na kumwona
mkusanya kodi anayeitwa
Lawi akiwa ameketi kwenye
ofisi ya kodi, akamwambia:
“Njoo uwe mfuasi wangu.”[d]
**28** Naye akasimama, akaacha
kila kitu na kuanza kumfuata.
**29** Kisha Lawi akamwanda-
lia Yesu karamu kubwa nyu-
mbani kwake, na kulikuwa
na umati mkubwa wa waku-
sanya kodi na wengine wa-
liokuwa wakila* pamoja nao.[e]
**30** Ndipo Mafarisayo na waa-
ndishi wao wakaanza kuwala-
lamikia wanafunzi wake, waki-
sema: “Kwa nini mnakula na
kunywa pamoja na wakusanya
kodi na watenda dhambi?”[a]
**31** Yesu akawajibu: “Watu we-
nye afya hawahitaji daktari,
lakini wagonjwa wanamhita-
ji.[b] **32** Sikuja kuwaita waadi-
lifu, bali kuwahimiza watenda
dhambi watubu.”[c]

**33** Wakamwambia: “Wana-
funzi wa Yohana hufunga
mara nyingi na kutoa dua,
na pia wanafunzi wa Mafari-
sayo, lakini wanafunzi wako
hula na kunywa.”[d] **34** Yesu
akawaambia: “Hamwezi kuwa-
fanya rafiki za bwana harusi
wafunge bwana harusi akiwa
pamoja nao, sivyo? **35** Laki-
ni siku zitakuja ambapo kwa
kweli bwana harusi[e] ataondo-
lewa kwao; ndipo watakapo-
funga siku hizo.”[f]

**36** Pia, akawapa mfano:
“Hakuna mtu anayekata kira-
ka cha vazi jipya la nje na ku-
kishona kwenye vazi la zama-
ni. Akifanya hivyo, kiraka ki-
pya hurarua vazi la zamani
na kiraka kipya hakilingani
na vazi la zamani.[g] **37** Pia,
hakuna mtu anayeweka divai
mpya katika viriba vya divai
vilivyochakaa. Akifanya hi-
vyo, divai mpya itavipasua vi-
riba, nayo itamwagika na vi-
riba vitaharibika. **38** Laki-
ni divai mpya lazima iwekwe
katika viriba vipya vya divai.
**39** Mtu anapokunywa divai ya
zamani hapendi divai mpya,
kwa maana husema, ‘Ile ya za-
mani ndiyo nzuri.’”

**6** Siku moja ya Sabato Yesu
alipokuwa akipita katika
mashamba ya nafaka, wana-
funzi wake walikuwa wakivu-
nja na kula masuke ya nafa-

5:29 *Au “walikuwa wameketi mezani.”

SURA YA 5
a Mt 9:2-8
b Zb 103:2, 3; Zb 130:3, 4; Isa 43:25
c Yoh 5:6-9
d Mt 9:9; Mk 2:14
e Mt 9:10-13; Mk 2:15-17

Safu ya 2
a Lu 15:1, 2
b Isa 53:4; Mt 9:12; Mk 2:17
c Mt 9:13; 1Ti 1:15
d Mt 9:14, 15; Mk 2:18-20; Lu 7:34
e Mt 22:2; 2Ko 11:2; Ufu 19:7
f Yoh 16:19, 20
g Mt 9:16, 17; Mk 2:21, 22

ka,[a] wakiyapukusa kwa miko-
no yao.[b] **2** Ndipo baadhi ya
Mafarisayo wakauliza: “Kwa
nini mnafanya jambo lisilo ha-
lali siku ya Sabato?”[c] **3** Laki-
ni Yesu akawajibu: “Je, hamja-
soma alilofanya Daudi wakati
yeye na wanaume waliokuwa
pamoja naye walipohisi njaa?[d]
**4** Jinsi alivyoingia katika nyu-
mba ya Mungu akapokea mika-
te ya toleo,* akala na pia aka-
wapa wanaume waliokuwa pa-
moja naye, mikate ambayo si
halali kwa yeyote kula ila ma-
kuhani tu?”[e] **5** Kisha akawaa-
mbia: “Mwana wa binadamu
ndiye Bwana wa Sabato.”[f]

**6** Siku nyingine ya Saba-
to[g] aliingia katika sinagogi,
akaanza kufundisha. Kuliku-
wa na mtu aliyepooza mko-
no wa kulia.[h] **7** Waandishi
na Mafarisayo walikuwa wa-
kimwangalia Yesu kwa maki-
ni ili waone kama angeponya
katika siku ya Sabato, ili wa-
pate sababu ya kumshtaki.
**8** Hata hivyo, alijua mawazo
yao,[i] basi akamwambia yule
mtu aliyepooza mkono: “Inu-
ka usimame hapa katikati.”
Naye akainuka na kusimama
hapo. **9** Kisha Yesu akawauli-
za: “Je, ni halali kufanya mema
au kufanya mabaya siku ya
Sabato, kuokoa uhai* au
kuuangamiza?”[j] **10** Baada
ya kuwatazama wote walioku-
wapo, Yesu akamwambia mtu
huyo: “Nyoosha mkono wako.”
Akaunyoosha, nao ukapona.
**11** Lakini wakakasirika sana,
wakaanza kushauriana kuhu-
su jambo ambalo wangemte-
ndea Yesu.

**12** Siku moja, Yesu alienda
mlimani kusali,[a] naye aka-
sali kwa Mungu usiku wote.[b]
**13** Kulipokucha akawaita wa-
nafunzi wake na kuchagua 12
kati yao, ambao pia aliwaita
mitume:[c] **14** Simoni, amba-
ye pia alimwita jina Petro, An-
drea ndugu yake, Yakobo, Yo-
hana, Filipo,[d] Bartholomayo,
**15** Mathayo, Tomasi,[e] Yako-
bo mwana wa Alfayo, Simo-
ni anayeitwa “mwenye bidii,”
**16** Yuda mwana wa Yakobo,
na Yuda Iskariote, aliyegeuka
kuwa msaliti.

**17** Yesu akashuka pamo-
ja nao akasimama mahali ta-
mbarare, na kulikuwa na
umati mkubwa wa wanafunzi
wake, na umati mkubwa wa
watu kutoka Yudea yote na Ye-
rusalemu na eneo la pwani la
Tiro na Sidoni, waliokuja ku-
msikiliza na kuponywa ma-
gonjwa. **18** Hata aliwaponya
wale waliosumbuliwa na roho
waovu. **19** Umati wote uliku-
wa ukijaribu kumgusa, kwa
sababu nguvu zilikuwa ziki-
mtoka[f] na kuwaponya wote.

**20** Akainua macho na ku-
watazama wanafunzi wake na
kusema:

“Wenye furaha ni ninyi ma-
skini, kwa sababu Ufalme wa
Mungu ni wenu.[g]

**21** “Wenye furaha ni ninyi
mlio na njaa sasa, kwa saba-
bu mtashiba.[h]

“Wenye furaha ni ninyi
mnaolia sasa, kwa sababu
mtacheka.[i]

**22** “Wenye furaha ni ninyi
watu wanapowachukia,[j] wana-
powatenga,[k] wanapowashutu-
mu, na kuwachafulia jina* kwa
ajili ya Mwana wa binadamu.
**23** Siku hiyo shangilieni na

---

**6:4** * Au “mikate ya wonyesho.” **6:9** * Au “nafsi.”

**6:22** * Au “kukataa jina lenu.”

---

**SURA YA 6**

*a* Kum 23:25
*b* Mt 12:1-8; Mk 2:23-28
*c* Kut 20:9, 10; Kum 5:13, 14; Yoh 5:9, 10
*d* 1Sa 21:1-6
*e* Law 24:5-9
*f* Mt 12:8; Mk 2:27, 28
*g* Lu 13:14; Yoh 9:16
*h* Mt 12:9-14; Mk 3:1-6
*i* Lu 5:22; Yoh 2:24, 25
*j* Mt 12:11; Mk 3:4; Yoh 7:23

**Safu ya 2**

*a* Mt 6:6; Mk 3:13
*b* Mt 14:23
*c* Mt 10:2-4; Mk 3:14-19; Mdo 1:13
*d* Yoh 14:8
*e* Yoh 11:16
*f* Mk 5:30
*g* Mt 5:2, 3; Yak 2:5
*h* Zb 107:9; Isa 55:1; Yer 31:25; Mt 5:6
*i* Isa 61:3; Ufu 21:4
*j* Mt 5:10, 11; Yoh 17:14; 1Pe 3:14
*k* Yoh 16:2

kuruka kwa shangwe, kwa
maana tazama! thawabu yenu
ni kubwa mbinguni, kwa kuwa
mababu zao waliwatendea ma-
nabii mambo hayohayo.[a]
**24** “Lakini ole wenu ninyi
matajiri,[b] kwa sababu mnapa-
ta faraja yenu kikamili.[c]
**25** “Ole wenu ninyi mlioshi-
ba sasa, kwa sababu mtakuwa
na njaa.
“Ole wenu ninyi mnaocheka
sasa, kwa sababu mtaombole-
za na kulia.[d]
**26** “Ole wenu watu wote
wanapowasifu,[e] kwa maa-
na hivyo ndivyo mababu zao
walivyowatendea manabii wa
uwongo.
**27** “Lakini ninawaambia ni-
nyi mnaosikiliza: Endeleeni
kuwapenda adui zenu na ku-
watendea mema wale wanao-
wachukia,[f] **28** kuwabariki
wale wanaowalaani, na kusali
kwa ajili ya wale wanaowatu-
kana.[g] **29** Anayekupiga kwe-
nye shavu moja, mgeuzie pia
shavu lingine; na anayechu-
kua vazi lako la nje, usimzuilie
hata vazi la ndani.[h] **30** Mpe
kila mtu anayekuomba,[i] na
yule anayechukua vitu vyako,
usimwombe akurudishie.
**31** “Pia, kama vile mnavyo-
taka watu wawatendee ninyi,
watendeeni vivyo hivyo.[j]
**32** “Mkiwapenda wale wa-
naowapenda, mnapata faida
gani? Kwa maana hata wate-
nda dhambi huwapenda wale
wanaowapenda.[k] **33** Na mki-
watendea mema wale wanao-
watendea mema, mnapata fai-
da gani? Hata watenda dha-
mbi hufanya vivyo hivyo.
**34** Pia, mkiwakopesha* wale
tu ambao mnatumaini wata-
walipa, mnapata faida gani?[a]
Hata watenda dhambi huwa-
kopesha watenda dhambi
ili warudishiwe kiasi kilekile.
**35** Badala yake, endeleeni ku-
wapenda adui zenu, kutenda
mema, na kukopesha bila ku-
tumaini kurudishiwa;[b] nanyi
mtapata thawabu kubwa, na
mtakuwa wana wa Aliye Juu
Zaidi, kwa sababu yeye hu-
waonyesha fadhili hata watu
wasio na shukrani na waovu.[c]
**36** Endeleeni kuwa wenye re-
hema, kama Baba yenu alivyo
mwenye rehema.[d]
**37** “Zaidi ya hayo, ache-
ni kuhukumu, nanyi hamta-
hukumiwa kamwe;[e] na ache-
ni kulaumu, nanyi hamtalau-
miwa kamwe. Endeleeni kusa-
mehe,* nanyi mtasamehewa.#[f]
**38** Muwe na mazoea ya ku-
wapa watu, nanyi mtapewa.[g]
Watawamwagia kwenye mfuko
wa nguo zenu kipimo kizuri,
kilichoshindiliwa, kilichotiki-
swa, na kufurika. Kwa maana
kwa kipimo mnachowapimia
watu, ndicho watakachowa-
pimia.”
**39** Kisha akawaambia mfa-
no huu: “Je, kipofu anaweza
kumwongoza kipofu mwenza-
ke? Wote watatumbukia shi-
moni, sivyo?[h] **40** Mwanafu-
nzi hampiti mwalimu wake, la-
kini kila mtu aliyefundishwa
kikamili atakuwa kama mwa-
limu wake. **41** Basi, kwa nini
unautazama unyasi ulio katika
jicho la ndugu yako lakini hu-
tambui boriti lililo katika jicho
lako mwenyewe?[i] **42** Unawe-
zaje kumwambia ndugu yako,
‘Ndugu, niruhusu niutoe unya-
si ulio katika jicho lako,’ waka-

6:34 *Yaani, mkiwakopesha bila faida.

6:37 *Au “kuachilia.” #Au “mtaachi-
liwa.”

SURA YA 6
a 2Nya 36:16, Mt 5:12, Lu 11:47, Mdo 7:52
b Yak 5:1
c Mt 6:2
d Isa 65:13
e Yak 4:4, 1Yo 4:5
f Kut 23:4, Met 25:21, Mt 5:44, Ro 12:20
g Mdo 7:59, 60, Ro 12:14
h Mt 5:39, 40, 1Ko 6:7
i Kum 15:7, 8, Met 3:27, Met 21:26, Mt 5:42
j Mt 7:12
k Mt 5:46, 47

Safu ya 2
a Law 25:35, 36, Kum 15:7, 8, Mt 5:42
b Kut 22:25, Law 25:37, Kum 23:20, Zb 37:25, 26
c Mt 5:45, Mdo 14:17
d Mt 5:48, Efe 5:1, 2, Yak 2:13
e Mt 7:1, 2, Ro 14:10
f Mt 6:14, Mk 11:25
g Met 19:17
h Mt 15:14
i Mt 7:3-5

ti wewe mwenyewe huoni bori-
ti lililo katika jicho lako? Mna-
fiki! Kwanza toa boriti katika
jicho lako, kisha utaona vizuri
jinsi ya kuutoa unyasi ulio ka-
tika jicho la ndugu yako.
**43** “Kwa maana hakuna mti
mzuri unaozaa matunda yali-
yooza, wala hakuna mti ulioo-
za unaozaa matunda mazuri.[a]
**44** Kwa maana kila mti hujuli-
kana kwa matunda yake.[b] Kwa
mfano, watu hawachumi tini
kwenye miiba, wala kukata za-
bibu kwenye miti ya miiba.
**45** Mtu mwema hutoa mambo
mema kwenye hazina njema
ya moyo wake, lakini mtu
mwovu hutoa maovu kwenye
hazina yake mbovu; kwa maa-
na kinywa husema mambo ya-
liyojaa moyoni.[c]
**46** “Basi kwa nini mnanii-
ta ‘Bwana! Bwana!’ lakini ha-
mfanyi mambo ninayosema?[d]
**47** Nitawaonyesha jinsi alivyo
kila mtu anayekuja kwa-
ngu na kusikia maneno yangu
na kisha kuyatenda:[e] **48** Ni
kama mtu aliyejenga nyumba
kwa kuchimba kina kirefu na
kuweka msingi kwenye mwa-
mba. Baadaye, mafuriko yali-
potokea, mto ukaipiga nyu-
mba hiyo, lakini haikutikisi-
ka, kwa sababu ilikuwa imeje-
ngwa vizuri.[f] **49** Kwa upande
mwingine, yule anayesikia na
hatendi,[g] ni kama mtu aliye-
jenga nyumba juu ya udongo,
bila msingi. Mto ukaipiga nyu-
mba hiyo, nayo ikaporomoka
mara moja, na kuharibika ka-
bisa.”

**7** Alipomaliza kuzungumza
na watu, akaingia Kaper-
naumu. **2** Ofisa fulani wa je-
shi alikuwa na mtumwa ali-
yempenda sana, na ambaye
alikuwa mgonjwa sana karibu
kufa.[a] **3** Aliposikia kuhusu
Yesu, akawatuma wazee fulani
wa Wayahudi wamwombe Yesu
aje kumponya mtumwa wake.
**4** Walipofika kwa Yesu waka-
msihi sana wakisema: “Mfa-
nyie jambo hilo, anastahili
**5** kwa maana analipenda tai-
fa letu na yeye ndiye aliyetu-
jengea sinagogi.” **6** Basi Yesu
akaenda pamoja nao. Alipoka-
ribia nyumba hiyo, yule ofisa
wa jeshi alikuwa tayari ame-
watuma rafiki zake wamwa-
mbie: “Bwana, usijisumbue,
kwa maana mimi sistahili ui-
ngie ndani ya nyumba yangu.[b]
**7** Ndiyo sababu niliona sista-
hili kuja kwako. Lakini sema
tu neno, na mtumishi wangu
atapona. **8** Kwa maana mimi
pia niko chini ya mamlaka, na
nina wanajeshi walio chini ya-
ngu, nami humwambia mmoja,
‘Nenda!’ naye huenda, na mwi-
ngine, ‘Njoo!’ naye huja, na
mtumwa wangu, ‘Fanya hili!’
naye hulifanya.” **9** Yesu ali-
posikia maneno hayo ali-
shangazwa naye, akaugeukia
umati uliokuwa ukimfuata na
kusema: “Ninawaambia, hata
katika Israeli sijaona imani ku-
bwa kama hii.”[c] **10** Na wale
waliokuwa wametumwa wali-
porudi nyumbani, wakamkuta
yule mtumwa amepona.[d]
**11** Muda mfupi baadaye,
Yesu akasafiri pamoja na wa-
nafunzi wake na umati mku-
bwa kwenda jiji linaloitwa Nai-
ni. **12** Alipokaribia lango la
jiji, tazama! kulikuwa na watu
waliokuwa wamebeba maiti
wakiipeleka nje, yule aliyeku-
fa alikuwa mwana pekee,* na
mama yake[e] alikuwa mjane.

SURA YA 6
*a* Mt 7:16-18
*b* Mt 12:33
*c* Mt 12:34, 35
*d* Mt 7:21, Lu 13:24, Ro 2:13, Yak 1:22
*e* Mt 7:24-27
*f* Zb 125:1
*g* Yak 1:23, 24

Safu ya 2

SURA YA 7
*a* Mt 8:5, 6
*b* Mt 8:8, 9
*c* Mt 8:10
*d* Mt 8:13
*e* 1Fa 17:17, Lu 8:41, 42

**7:12** * Tnn., “mwana mzaliwa pekee.”

Watu wengi kutoka jijini wa-
likuwa pamoja na yule mwa-
namke. **13** Bwana alipomwo-
na yule mjane akamsikitikia[a]
na kumwambia: “Acha kulia.”[b]
**14** Akakaribia na kuligusa je-
neza,* nao wale waliolibeba
wakasimama. Akasema: “Ki-
jana, ninakuambia, inuka!”[c]
**15** Yule mfu akaketi akaanza
kuongea, naye Yesu akamkabi-
dhi kwa mama yake.[d] **16** Basi
wote wakaogopa, wakaanza
kumtukuza Mungu wakisema:
“Nabii mkuu ameinuliwa kati
yetu,”[e] na, “Mungu amewaku-
mbuka watu wake.”[f] **17** Ha-
bari hizo kumhusu Yesu zikae-
nea katika Yudea yote na mae-
neo jirani.

**18** Basi wanafunzi wa Yoha-
na wakamjulisha mambo hayo
yote.[g] **19** Ndipo Yohana aka-
waita wawili kati ya wanafu-
nzi wake akawatuma kwa
Bwana wamuulize: “Je, wewe
ndiye Yule Anayekuja,[h] au tu-
mtarajie mwingine?” **20** Wa-
lipofika kwa Yesu waka-
mwambia: “Yohana Mbatiza-
ji alitutuma kwako tukuulize:
‘Je, wewe ndiye Yule Anayeku-
ja au tumtarajie mwingine?’”
**21** Wakati huohuo, Yesu aka-
waponya watu wenye mago-
njwa,[i] maradhi hatari, na we-
nye roho waovu, na pia aka-
wapa vipofu wengi zawadi ya
kuona. **22** Kisha akawajibu:
“Nendeni mkamwambie Yoha-
na mambo mliyoona na ku-
sikia. Vipofu wanaona,[j] viwe-
te wanatembea, wenye uko-
ma wanatakaswa, viziwi wana-
sikia,[k] wafu wanafufuliwa, na
maskini wanahubiriwa habari
njema.[l] **23** Mwenye furaha
ni mtu ambaye hapati ndani
yangu sababu ya kukwaza.”[a]

**24** Wajumbe wa Yohana wa-
lipoondoka, Yesu akaanza
kuuambia umati kumhusu Yo-
hana: “Mlienda nyikani kuona
nini? Tete likitikiswa na upe-
po?[b] **25** Basi, mlienda kuona
nini? Mtu aliyevaa mavazi lai-
ni?*[c] Kwa maana wale wanao-
vaa mavazi maridadi na
kuishi maisha ya anasa hu-
kaa katika nyumba za kifal-
me. **26** Basi kwa kweli, mlie-
nda kuona nini? Nabii? Ndi-
yo, ninawaambia, mtu aliye
zaidi ya nabii.[d] **27** Huyu ndi-
ye ambaye imeandikwa hivi
kumhusu, ‘Tazama! Nina-
mtuma mjumbe wangu mbe-
le yako,* ili akutayarishie njia
mbele yako.’[e] **28** Ninawaa-
mbia, kati ya wale waliozali-
wa na wanawake hakuna ali-
ye mkuu kuliko Yohana, lakini
mtu mdogo zaidi katika Ufal-
me wa Mungu, ni mkuu kuli-
ko Yohana.”[f] **29** (Watu wote
na wakusanya kodi waliposi-
kia jambo hilo, wakamtangaza
Mungu kuwa mwadilifu, kwa
sababu walikuwa wamebati-
zwa kwa ubatizo wa Yohana.[g]
**30** Lakini Mafarisayo na wale
wenye ujuzi wa Sheria walili-
puuza shauri la* Mungu,[h] kwa
sababu hawakuwa wamebati-
zwa na Yohana.)

**31** “Basi, nitawalinganisha
watu wa kizazi hiki na
nani, wanafanana na nani?[i]
**32** Wao ni kama watoto wa-
lioketi sokoni ambao wanaa-
mbiana kwa sauti kubwa, wa-
kisema: ‘Tuliwapigia fili-
mbi, lakini hamkucheza dansi;

**7:14** * Au “machela ya kubebea maiti.”

**7:25** * Au “mavazi bora?” **7:27** * Tnn., “mbele ya uso wako.” **7:30** * Au “mwongozo wa.”

SURA YA 7
*a* Ebr 4:15
*b* Lu 8:52; Yoh 11:33
*c* 1Fa 17:21, 22; Lu 8:52-54; Yoh 11:43; Mdo 9:40
*d* 1Fa 17:23; 2Fa 4:36
*e* Kum 18:15; Yoh 4:19; Yoh 6:14; Yoh 7:40
*f* Lu 1:68
*g* Mt 11:2-6
*h* Zb 40:7; Zb 118:26; Zek 9:9; Mt 3:11
*i* Isa 53:4
*j* Isa 42:7
*k* Isa 29:18; Isa 35:5, 6
*l* Isa 61:1; Lu 4:18; Yak 2:5

Safu ya 2
*a* Isa 8:14; Lu 2:34; Yoh 6:66
*b* Mt 11:7-11
*c* Mk 1:6
*d* Mk 1:2; Lu 1:67, 76
*e* Isa 40:3; Mal 3:1; Lu 1:16, 17; Yoh 1:23
*f* Mt 11:11
*g* Mt 3:5, 6; Lu 3:12
*h* Mdo 13:46; Ro 10:2, 3
*i* Mt 11:16-19

tuliomboleza, lakini hamku-
lia.’ **33** Vivyo hivyo, Yohana
Mbatizaji hakuja akila mka-
te wala kunywa divai,[a] laki-
ni mnasema: ‘Ana roho mwo-
vu.’ **34** Mwana wa binadamu
amekuja akila na kunywa, la-
kini mnasema: ‘Tazama! yeye
ni mlafi na mwenye mazoea ya
kunywa divai, rafiki ya waku-
sanya kodi na watenda dha-
mbi!’[b] **35** Hata hivyo, heki-
ma huthibitishwa* kuwa ye-
nye uadilifu kupitia watoto
wake wote.”#[c]

**36** Mmoja wa Mafarisayo
alikuwa akimwomba Yesu ale
pamoja naye. Basi akaenda ka-
tika nyumba ya Farisayo huyo
na akaketi mezani. **37** Taza-
ma! mwanamke aliyejulika-
na jijini kuwa mtenda dhambi
akapata habari kwamba Yesu
alikuwa akila* katika nyumba
ya Farisayo, naye akaja na
chupa ya alabasta yenye ma-
futa ya marashi.[d] **38** Akaketi
miguuni pa Yesu, akalia na ku-
lowesha miguu yake kwa ma-
chozi na kuifuta kwa nywele
za kichwa chake. Pia, akaibu-
su kwa wororo miguu ya Yesu
na kuipaka mafuta ya mara-
shi. **39** Alipoona hivyo, yule
Farisayo aliyemwalika akajia-
mbia: “Kama kweli mtu huyu
angekuwa nabii, angejua ni
nani na ni mwanamke wa aina
gani anayemgusa, kwamba
ni mtenda dhambi.”[e] **40** La-
kini Yesu akamwambia: “Si-
moni, ninataka kukuambia ja-
mbo.” Akasema: “Sema, mwa-
limu!”

**41** “Mtu fulani aliwakope-
sha watu wawili pesa, mmoja
alikuwa na deni la dinari* 500,
na mwingine 50. **42** Walipo-
shindwa kumlipa, akawa-
samehe kwa hiari wote wa-
wili. Kwa hiyo, ni nani
kati yao atakayempenda zai-
di?” **43** Simoni akajibu: “Na-
dhani ni yule aliyesamehewa
zaidi.” Akamwambia: “Ume-
jibu vizuri.” **44** Ndipo aka-
mgeukia yule mwanamke na
kumwambia Simoni: “Una-
mwona mwanamke huyu? Ni-
liingia katika nyumba yako;
hukunipa maji ya kuosha
miguu yangu. Lakini mwana-
mke huyu aliiosha miguu
yangu kwa machozi yake
na kuifuta kwa nywele zake.
**45** Wewe hukunibusu, lakini
mwanamke huyu hajaacha kui-
busu miguu yangu kwa woro-
ro tangu nilipoingia. **46** Hu-
kunipaka mafuta kichwani, la-
kini mwanamke huyu ameipa-
ka miguu yangu mafuta yenye
marashi. **47** Kwa hiyo, nina-
kuambia ingawa dhambi zake
ni nyingi,* amesamehewa,[a]
kwa sababu amependa sana.
Lakini anayesamehewa kido-
go, hupenda kidogo.” **48** Ndi-
po akamwambia mwanamke
huyo: “Umesamehewa dha-
mbi zako.”[b] **49** Wale walioke-
ti mezani pamoja naye wakaa-
nza kuulizana: “Mtu huyu ni
nani ambaye hata anasame-
he dhambi?”[c] **50** Lakini aka-
mwambia yule mwanamke:
“Imani yako imekuokoa;[d] ne-
nda kwa amani.”

**8** Muda mfupi baadaye Yesu
akasafiri kutoka jiji mpa-
ka jiji na kijiji mpaka kijiji,
akihubiri na kutangaza habari
njema ya Ufalme wa Mungu.[e]

SURA YA 7
*a* Hes 6:2, 3; Mt 3:4; Lu 1:13, 15
*b* Mt 11:19; Lu 5:30
*c* Yoh 10:37, 38
*d* Mt 26:6, 7; Mk 14:3; Yoh 12:3
*e* Lu 15:2

Safu ya 2
*a* Zb 32:1; Zb 51:1; Zb 103:2, 3; Isa 1:18; Isa 43:25; Isa 44:22
*b* Mt 9:2; Mk 2:5
*c* Mk 2:7; Lu 5:21
*d* Mt 9:22; Lu 8:48

SURA YA 8
*e* Mt 9:35; Lu 4:43

**7:35** * Au “hutetewa.” # Au “kupitia matokeo yake.” **7:37** * Au “alikuwa ameketi mezani.”

**7:41** * Angalia Nyongeza B14. **7:47** * Au “kubwa.”

Wale 12 walikuwa pamoja
naye, **2** na pia wanawake fu-
lani waliotolewa roho waovu
na kuponywa magonjwa, yaa-
ni: Maria aitwaye Magda-
lene, ambaye alitolewa roho
waovu saba; **3** Yoana[a] mke
wa Kuza, msimamizi wa nyu-
mba ya Herode; Susana; na
wanawake wengine wengi wa-
liokuwa wakiwahudumia kwa
mali zao.[b]

**4** Umati mkubwa na pia
watu waliokuja kutoka majiji
mbalimbali walipokusanyika,
Yesu akawaambia mfano huu:[c]
**5** “Mpandaji alienda kupa-
nda mbegu. Alipokuwa aki-
panda, mbegu fulani zi-
kaanguka kando ya baraba-
ra zikakanyagwa-kanyagwa, na
ndege wa angani wakazila.[d]
**6** Nyingine zikaanguka kwe-
nye mwamba, na baada ya ku-
chipuka, zikakauka kwa ku-
kosa maji.[e] **7** Nyingine zi-
kaanguka kwenye miiba, nayo
miiba ikakua pamoja nazo na
kuzisonga.[f] **8** Lakini nyingi-
ne zikaanguka kwenye udo-
ngo mzuri, zikachipuka na ku-
zaa matunda mara 100 zaidi.”[g]
Baada ya kusema hayo, akase-
ma kwa sauti kubwa: “Yule ali-
ye na masikio ya kusikiliza, na
asikilize.”[h]

**9** Lakini wanafunzi wake
wakamuuliza maana ya mfano
huo.[i] **10** Akawaambia: “Ni-
nyi mmepewa uwezo wa
kuelewa siri takatifu za Ufal-
me wa Mungu, lakini ninazu-
ngumza na wale wengine kwa
mifano,[j] ili ingawa wanataza-
ma, watazame lakini wasio-
ne, na ingawa wanasikia, wa-
sielewe.[k] **11** Basi mfano huo
unamaanisha hivi: Mbegu
ni neno la Mungu.[l] **12** Mbe-
gu zilizoanguka kando ya ba-
rabara ni wale ambao husi-
kia, kisha Ibilisi huja na kulio-
ndoa lile neno mioyoni mwao
ili wasiamini na kuokolewa.[a]
**13** Mbegu zilizoanguka kwe-
nye mwamba ni wale ambao
wanapolisikia neno hulipo-
kea kwa shangwe, lakini ha-
wana mizizi. Wanaamini kwa
muda, hata hivyo wanapojari-
biwa wanaanguka.[b] **14** Mbe-
gu zilizoanguka kwenye mii-
ba, ni wale ambao wamesi-
kia, lakini wanakengeushwa
na mahangaiko, utajiri,[c] na
raha za maisha.[d] Wao huso-
ngwa kabisa na hawakomai.[e]
**15** Nazo mbegu zilizoanguka
kwenye udongo mzuri, ni wale
wenye moyo mzuri na mwe-
ma,[f] ambao baada ya kulisikia
neno hulihifadhi na kuzaa ma-
tunda kwa uvumilivu.[g]

**16** “Hakuna mtu anayewa-
sha taa na kuifunika kwa
chombo au kuiweka chini ya
kitanda, bali huiweka kwenye
kinara cha taa, ili iwaangazie
wale wanaoingia.[h] **17** Kwa
maana hakuna jambo lolote li-
lilofichwa ambalo halitafunu-
liwa, wala jambo lolote lililo-
funikwa kwa uangalifu ambalo
halitajulikana na kuwa wazi.[i]
**18** Kwa hiyo, kazieni uanga-
lifu jinsi mnavyosikiliza, kwa
maana yule aliye na kitu atao-
ngezewa,[j] lakini yule asiye na
kitu, hata kile anachowazia
kwamba anacho kitachuku-
liwa.”[k]

**19** Sasa mama yake na ndu-
gu zake[l] wakaja, lakini ha-
wakuweza kumfikia Yesu kwa
sababu ya umati.[m] **20** Basi
akaambiwa: “Mama yako na
ndugu zako wamesimama nje,
wanataka kukuona.” **21** Aka-
wajibu: “Mama yangu na ndu-

**SURA YA 8**

*a* Lu 24:9, 10
*b* Mt 27:55; Mk 15:40, 41
*c* Mt 13:1-3; Mk 4:1, 2
*d* Mt 13:3-9; Mk 4:3-9; Lu 8:12
*e* Lu 8:13
*f* Lu 8:14
*g* Lu 8:15
*h* Mt 11:15; Mt 13:9; Mk 4:9
*i* Mt 13:10; Mk 4:10
*j* Zb 78:2; Mt 13:34, 35; Mk 4:34
*k* Isa 6:9, 10; Mt 13:11, 13; Mk 4:11, 12
*l* Mt 13:18-23; Mk 4:14-20

**Safu ya 2**

*a* Mt 13:19; Mk 4:15; 2Ko 4:3, 4
*b* Mt 13:20, 21; Mk 4:16, 17
*c* Mt 19:23; 1Ti 6:9
*d* 2Ti 4:10
*e* Mt 13:22; Mk 4:18, 19
*f* Mdo 16:14
*g* Mt 13:23; Mk 4:20; Ebr 10:36
*h* Mt 5:15; Mk 4:21; Lu 11:33; Flp 2:15
*i* Mt 10:26; Mk 4:22; Lu 12:2
*j* Mt 25:23
*k* Mt 13:12; Mt 25:29; Mk 4:24, 25; Lu 19:26
*l* Mt 13:55; Yoh 7:5; Mdo 1:14
*m* Mt 12:46, 47; Mk 3:31, 32

gu zangu ni hawa wanaosikia
neno la Mungu na kulitenda.”[a]
**22** Siku moja, Yesu na wana-
funzi wake walipanda mashua,
naye akawaambia: “Tuvuke
twende ng’ambo ya ziwa.” Basi
wakaondoka.[b] **23** Walipoku-
wa wakisafiri akalala usingi-
zi. Dhoruba kali ya upepo ika-
tokea kwenye ziwa na mashua
yao ikaanza kujaa maji ikakari-
bia kuzama.[c] **24** Basi wakae-
nda kumwamsha na kusema:
“Mwalimu, Mwalimu, tuko ka-
ribu kuangamia!” Ndipo aka-
simama, akaukemea upepo na
mawimbi ya maji, nayo dho-
ruba ikatulia, kukawa shwari.[d]
**25** Kisha akawauliza: “Kwa
nini hamna imani?” Lakini wa-
kaogopa na kushangaa, wakaa-
mbiana: “Kwa kweli, mtu huyu
ni nani? Kwa maana anaamu-
ru upepo na maji, navyo vina-
mtii.”[e]
**26** Wakafika pwani ya eneo
la Wagerasene,[f] lililo ng’ambo
ya Galilaya. **27** Yesu alipoto-
ka kwenye mashua akakuta-
na na mwanamume fulani ku-
toka jijini aliyekuwa na roho
mwovu. Hakuwa amevaa nguo
kwa muda mrefu, na haku-
wa akiishi katika nyumba bali
aliishi makaburini.*[g] **28** Ali-
pomwona Yesu, akapaza ki-
lio na kuanguka chini mbele
yake, akasema kwa sauti ku-
bwa: “Kwa nini unanisumbua,
Yesu, Mwana wa Mungu Aliye
Juu Zaidi? Ninakuomba, usini-
tese.”[h] **29** (Kwa maana Yesu
alikuwa akimwagiza huyo
roho mwovu amtoke. Kwa sa-
babu alikuwa amemshika mtu
huyo mara nyingi,*[i] naye ali-
fungwa mara kwa mara kwa
minyororo na pingu na ku-
wekwa chini ya ulinzi, laki-
ni alivunja vifungo hivyo na
yule roho mwovu akampele-
ka mahali pasipo na watu.)
**30** Yesu akamuuliza: “Jina
lako ni nani?” Akajibu: “Kiko-
si,” kwa sababu alikuwa amei-
ngiwa na roho wengi waovu.
**31** Nao wakaendelea kumsi-
hi asiwaamuru waende katika
shimo refu lisilo na mwisho.*[a]
**32** Sasa kulikuwa na kundi
kubwa la nguruwe[b] waliokuwa
wakila mlimani, basi wakamsi-
hi awaruhusu waingie ndani
ya nguruwe hao, naye akawa-
ruhusu.[c] **33** Ndipo wale roho
waovu wakamtoka mtu huyo
na kuingia ndani ya wale ngu-
ruwe, kisha lile kundi likati-
mua mbio, likaruka poromo-
ko,* likazama ndani ya ziwa
na kufa maji. **34** Wachunga-
ji walipoona kilichotokea, wa-
kakimbia na kupeleka habari
hizo jijini na mashambani.
**35** Ndipo watu wakaenda
kuona kilichotokea. Wakamjia
Yesu na kumkuta yule mtu ali-
yetokwa na roho waovu ame-
keti miguuni pa Yesu, aki-
wa amevaa nguo na akiwa na
akili timamu, nao wakaogo-
pa. **36** Wale walioona ja-
mbo hilo wakawasimulia jinsi
yule mtu aliyekuwa na roho
waovu alivyoponywa. **37** Ki-
sha watu wengi kutoka nchi
ya Wagerasene wakamwomba
Yesu aondoke, kwa sababu wa-
likuwa wameogopa sana. Ndi-
po akapanda mashua ili ao-
ndoke. **38** Hata hivyo, yule
mwanamume aliyetokwa na

**8:27** *Au “makaburi ya ukumbusho.” **8:29** *Au labda, “alikuwa amemshika kwa muda mrefu.”

**8:31** *Au “abiso.” Angalia Kamusi, uku. 2012. **8:33** *Au “ukingo wenye mteremko mkali.”

**SURA YA 8**
a Mt 12:48-50 Mk 3:33-35 Yoh 15:14
b Mt 8:18, 23 Mk 4:35, 36
c Mt 8:24-27 Mk 4:37-41
d Zb 89:9
e Mt 8:27 Mk 4:41
f Mk 5:1
g Mt 8:28, 29 Mk 5:2-10
h Mk 1:23, 24
i Mk 9:20, 21

**Safu ya 2**
a Ufu 20:2, 3
b Law 11:7, 8 Kum 14:8
c Mt 8:30-34 Mk 5:11-17

roho waovu akaendelea ku-
msihi aende pamoja naye,
lakini Yesu hakumruhusu,
akamwambia:[a] **39** “Rudi nyu-
mbani na uendelee kusimulia
mambo ambayo Mungu ame-
kutendea.” Basi akarudi, aki-
tangaza katika jiji lote mambo
ambayo Yesu alimtendea.
**40** Yesu aliporudi, umati
ukampokea kwa fadhili, kwa
maana wote walikuwa waki-
mtarajia.[b] **41** Lakini tazama!
mwanamume anayeitwa Yairo
akaja, alikuwa ofisa msimami-
zi wa sinagogi. Akajiangusha
miguuni pa Yesu akaanza ku-
msihi aende nyumbani kwake,[c]
**42** kwa sababu binti yake wa
pekee,* mwenye umri wa mia-
ka 12 hivi, alikuwa karibu kufa.
Yesu alipokuwa akienda
umati ukamsonga. **43** Kuli-
kuwa na mwanamke aliye-
kuwa na mtiririko wa damu[d]
kwa miaka 12, na hakuwa
amepata mtu wa kumponya.[e]
**44** Akaja kutoka nyuma na
kugusa upindo wa vazi lake
la nje,[f] na mara moja akaa-
cha kutokwa damu. **45** Ndi-
po Yesu akauliza: “Ni nani
aliyenigusa?” Wote walipo-
kuwa wakikana, Petro aka-
sema: “Mwalimu, umati ume-
kuzunguka na kukusonga.”[g]
**46** Lakini Yesu akasema:
“Mtu fulani amenigusa, kwa
maana ninajua nguvu[h] zime-
nitoka.” **47** Yule mwanamke
alipoona kwamba hakuepu-
ka kutambuliwa, akaja aki-
tetemeka na kuanguka chini
mbele yake, akaeleza mbele
ya watu wote sababu iliyomfa-
nya amguse na jinsi alivyopo-
nywa mara moja. **48** Lakini
Yesu akamwambia: “Binti ya-
ngu, imani yako imekuponya.
Nenda kwa amani.”[a]
**49** Alipokuwa bado akizu-
ngumza, mwakilishi wa yule
ofisa msimamizi wa sinagogi
akaja na kusema: “Binti yako
amekufa, usiendelee kumsu-
mbua Mwalimu.”[b] **50** Yesu
aliposikia hilo akamwambia:
“Usiogope, uwe tu na imani,
naye ataokolewa.”[c] **51** Alipo-
fika kwenye nyumba hiyo, ha-
kumruhusu yeyote aingie pa-
moja naye ila Petro, Yoha-
na, Yakobo, na wazazi wa yule
msichana. **52** Lakini watu
wote walikuwa wakilia na kuji-
pigapiga kwa huzuni kwa saba-
bu ya yule msichana. Basi aka-
waambia: “Acheni kulia,[d]
kwa maana hajafa bali amelala
usingizi.”[e] **53** Ndipo wakaa-
nza kumcheka kwa dharau,
kwa sababu walijua amekufa.
**54** Lakini akamshika mkono
na kumwita: “Mtoto, inuka!”[f]
**55** Roho[g] yake ikarudi* naye
akasimama mara moja,[h] kisha
Yesu akaagiza apewe chakula.
**56** Basi, wazazi wake wakafu-
rahi sana, lakini Yesu akawaa-
giza wasimwambie mtu yeyote
kilichotukia.[i]

**9** Ndipo akawaita pamoja
wale 12, akawapa ngu-
vu na mamlaka ya kufukuza
roho wote waovu[j] na kupo-
nya magonjwa.[k] **2** Kisha aka-
watuma kuhubiri kuhusu
Ufalme wa Mungu na kupo-
nya, **3** akawaambia: “Msibe-
be chochote kwa ajili ya sa-
fari, wala fimbo wala mfuko
wa chakula wala mkate wala
pesa;* wala msiwe na mava-
zi mawili.#[l] **4** Lakini mtaka-
poingia katika nyumba yoyo-

8:42 * Tnn., “mzaliwa pekee.”

8:55 * Au “nguvu za uhai zikarudi.” 9:3 * Tnn., “fedha.” # Au “vazi la ziada.”

SURA YA 8
a Mk 5:18-20
b Mk 5:21
c Mt 9:18, 19; Mk 5:22-24
d Law 15:25
e Mt 9:20-22; Mk 5:25-29
f Hes 15:38, 39
g Mk 5:30-34
h Lu 5:17

Safu ya 2
a Mt 9:22; Lu 7:50
b Mk 5:35-37
c Yoh 11:25; Ro 4:17
d Lu 7:12, 13
e Mt 9:23-26; Mk 5:38-43; Yoh 11:11; Mdo 7:60; Mdo 13:36
f Mk 5:41; Lu 7:14; Yoh 11:43
g Mwa 2:7; Mhu 3:19; Isa 42:5
h Mk 5:42
i Mk 7:35, 36

SURA YA 9
j Mk 6:7
k Mt 10:1
l Mt 10:9, 10; Mk 6:8, 9; Lu 10:4

te, kaeni humo mpaka mtaka-
poondoka huko.[a] **5** Popote
ambapo watu hawatawakari-
bisha, mnapotoka katika jiji
hilo kung'uteni mavumbi yali-
yo kwenye miguu yenu ili uwe
ushahidi dhidi yao."[b] **6** Kisha
wakaenda katika eneo hilo ku-
toka kijiji mpaka kijiji, wakita-
ngaza habari njema na kupo-
nya wagonjwa kila mahali.[c]

**7** Basi Herode* mtawala
wa wilaya# aliposikia kuhu-
su mambo yaliyokuwa yaki-
tukia, akashikwa na wasiwa-
si sana kwa sababu watu wa-
likuwa wakisema Yohana ali-
kuwa amefufuliwa kutoka kwa
wafu,[d] **8** lakini wengine wa-
likuwa wakisema Eliya aliku-
wa ametokea, na wengine
mmoja wa manabii wa kale ali-
kuwa amefufuliwa.[e] **9** Hero-
de akasema: "Yohana nilimka-
ta kichwa.[f] Basi, ni nani huyu
ninayesikia habari hizi ku-
mhusu?" Kwa hiyo alitamani
kumwona.[g]

**10** Mitume waliporudi, wa-
kamsimulia Yesu mambo yote
waliyokuwa wamefanya.[h] Ndi-
po akaondoka nao na kwe-
nda faraghani katika jiji lina-
loitwa Bethsaida.[i] **11** Laki-
ni umati ulipojua, ukamfuata.
Yesu akawapokea kwa fadhili
na kuanza kuwaambia kuhusu
Ufalme wa Mungu, naye aka-
waponya wale waliohitaji ku-
ponywa.[j] **12** Ilipokaribia jio-
ni, wale 12 wakaja na kumwa-
mbia Yesu: "Uambie umati uo-
ndoke, waende vijijini na
mashambani ili wakatafute
chakula na mahali pa kula-
la, kwa sababu mahali hapa
hapana watu."[k] **13** Lakini
akawaambia: "Ninyi wapeni
chakula."[a] Wakasema: "Tuna
mikate mitano tu na samaki
wawili, labda twende tukawa-
nunulie watu hawa wote cha-
kula." **14** Kwa kweli, kuliku-
wa na karibu wanaume 5,000.
Lakini akawaambia wanafu-
nzi wake: "Waambieni wake-
ti katika vikundi vya watu ha-
msini hamsini." **15** Wakafa-
nya hivyo, na kila mtu akake-
ti. **16** Akachukua ile mikate
mitano na wale samaki wa-
wili, akatazama mbinguni na
kuvibariki. Kisha akavimega,
akaanza kuwapa wanafunzi ili
wawape watu. **17** Basi wote
wakala wakashiba, nao waka-
kusanya chakula kilichobaki
na kujaza vikapu 12.[b]

**18** Baadaye, alipokuwa aki-
sali akiwa peke yake, wana-
funzi wakaja, naye akawauli-
za: "Umati unasema mimi ni
nani?"[c] **19** Wakamjibu: "Yo-
hana Mbatizaji, lakini wengine
wanasema Eliya, na bado we-
ngine husema mmoja wa ma-
nabii wa kale amefufuliwa."[d]
**20** Ndipo akawauliza: "Hata
hivyo, ninyi mnasema mimi
ni nani?" Petro akajibu: "Kri-
sto wa Mungu."[e] **21** Ndipo
akawaagiza kwa uthabiti wa-
simwambie mtu yeyote jambo
hilo,[f] **22** lakini akasema: "La-
zima Mwana wa binadamu apa-
twe na mateso mengi, akatali-
we na wazee, wakuu wa
makuhani, na waandishi, ki-
sha atauawa,[g] na siku ya tatu
atafufuliwa."[h]

**23** Ndipo akawaambia wote:
"Mtu yeyote akitaka kuni-
fuata, lazima ajikane mwe-
nyewe,[i] aubebe mti* wake
wa mateso siku baada ya

SURA YA 9
a Mt 10:11; Mk 6:10; Lu 10:5, 7
b Mt 10:14; Mk 6:11; Lu 10:10, 11; Mdo 13:50, 51
c Mt 11:1; Mk 6:12, 13
d Mt 14:1, 2; Mk 6:14-16
e Mk 8:27, 28; Lu 9:18, 19
f Mt 14:3, 10
g Lu 23:8
h Mk 6:30
i Mt 14:13
j Mt 14:14; Mk 6:34; Yoh 6:2
k Mt 14:15-21; Mk 6:35-44; Yoh 6:5-13

Safu ya 2
a 2Fa 4:42-44
b Mt 14:20; Mk 6:43; Yoh 6:13
c Mt 16:13-16; Mk 8:27-30
d Lu 9:7, 8
e Mt 16:16; Mk 8:29; Yoh 1:41; Yoh 6:68, 69
f Mt 16:20
g Isa 53:5, 8; Lu 17:25
h Mt 16:21; Mk 8:31
i Flp 3:7, 8

**9:7** *Yaani, Herode Antipa. Angalia Kamusi, uku. 2012. #Tnn., "tetraki."

**9:23** *Angalia Kamusi, uku. 2012.

siku na aendelee kunifua-
ta.[a] **24** Kwa maana yeyote
anayetaka kuuokoa uhai
wake* ataupoteza, lakini ye-
yote anayeupoteza uhai wake*
kwa ajili yangu ndiye ataka-
yeuokoa.[b] **25** Kwa kweli, mtu
atapata faida gani akiupata
ulimwengu wote lakini apote-
ze uhai wake au apate hasara?[c]
**26** Kwa maana yeyote ataka-
yenionea aibu mimi na mane-
no yangu, Mwana wa binada-
mu atamwonea aibu mtu huyo,
atakapokuja katika utukufu
wake, na wa Baba, na wa ma-
laika watakatifu.[d] **27** Lakini
kwa kweli ninawaambia, kuna
baadhi ya wale waliosimama
hapa ambao hawataonja kifo
kamwe kabla ya kuuona Ufal-
me wa Mungu."[e]

**28** Kwa hakika, karibu siku
nane baada ya Yesu kusema
maneno hayo, alienda mlima-
ni na Petro, Yohana, na Ya-
kobo ili kusali.[f] **29** Alipoku-
wa akisali uso wake ukabadili-
ka, mavazi yake yakawa meu-
pe na kuanza kumetameta.
**30** Na tazama! wanaume wa-
wili walikuwa wakizungumza
naye; walikuwa Musa na Eli-
ya. **31** Walitokea wakiwa na
utukufu na wakaanza kuo-
ngea kuhusu kuondoka kwa-
ke, ambako kungetimizwa
huko Yerusalemu.[g] **32** Petro
na wenzake walikuwa wamele-
mewa na usingizi, lakini wa-
lipoamka kabisa waliuona
utukufu wa Yesu[h] na wanau-
me wawili waliokuwa wamesi-
mama pamoja naye. **33** Wale
wanaume wawili walipokuwa
wakiondoka, Petro akamwa-
mbia Yesu: "Mwalimu, ni vi-
zuri sisi tuwe hapa. Basi, tu-
tasimamisha mahema mata-
tu, moja lako, moja la Musa,
na moja la Eliya." Hakujua ali-
chokuwa akisema. **34** Laki-
ni alipokuwa akisema mambo
haya, wingu likatokea na
kuanza kuwafunika. Walipo-
kuwa wakifunikwa na wingu,
wakaogopa. **35** Kisha sauti[a]
ikasikika katika lile wingu iki-
sema: "Huyu ni Mwanangu ali-
yechaguliwa.[b] Msikilizeni."[c]
**36** Walipokuwa wakisikia ile
sauti, wakamwona Yesu akiwa
peke yake. Lakini wakakaa ki-
mya na katika siku hizo hawa-
kumwambia mtu yeyote lolote
kati ya mambo waliyoona.[d]

**37** Siku iliyofuata, walipo-
shuka kutoka mlimani, Yesu
alikutana na umati mkubwa.[e]
**38** Na tazama! mtu fulani ka-
tika umati akasema kwa sau-
ti kubwa: "Mwalimu, ninakuo-
mba umwangalie mwanangu,
kwa sababu yeye ni mwana-
ngu wa pekee.[f] **39** Tazama!
roho mwovu humshika, naye
hupiga kelele ghafla, na
humfanya agaegae na kuto-
kwa na povu mdomoni, naye
hamtoki upesi mpaka anapo-
mjeruhi. **40** Niliwaomba wa-
nafunzi wako wamfukuze, la-
kini wakashindwa." **41** Yesu
akajibu: "Enyi kizazi kisi-
cho na imani na kilichopo-
toka,[g] nitaendelea kuwa pa-
moja nanyi na kuwavumi-
lia mpaka lini? Mlete mwanao
hapa."[h] **42** Lakini alipokuwa
akikaribia, yule roho mwo-
vu akamwangusha na kumfa-
nya agaegae sana. Hata hivyo,
Yesu akamkemea yule roho
mwovu na kumponya mvula-
na huyo, kisha akamkabidhi
kwa baba yake. **43** Wote wa-
kashangazwa na ukuu wa ngu-
vu za Mungu.

---

**9:24** *Au "nafsi yake."

**SURA YA 9**

a Mt 10:38, Mt 16:24, Mk 8:34, Lu 14:27
b Mt 16:25, Mk 8:35, Yoh 12:25, Mdo 20:24, Ufu 2:10
c Mt 16:26, Mk 8:36
d Mt 10:33, Mk 8:38, 2Ti 2:12
e Mt 16:28, Mk 9:1
f Mt 17:1-8, Mk 9:2-8
g Lu 9:22, Lu 13:33
h 2Pe 1:16

**Safu ya 2**

a Lu 3:22, Yoh 12:28
b Zb 2:7, Isa 42:1, Mt 3:17, 2Pe 1:17
c Kum 18:15, Mt 17:5, Mk 9:7, Mdo 3:22, 23
d Mt 17:9, Mk 9:9
e Mk 9:14, 15
f Mt 17:14-16, Mk 9:17, 18
g Kum 32:5
h Mt 17:17, 18, Mk 9:19-27

Walipokuwa bado wanasha-
ngaa kuhusu mambo yote ali-
yokuwa akifanya, akawaambia
wanafunzi wake: **44** “Sikili-
zeni kwa makini na mkumbu-
ke maneno haya, kwa maana
Mwana wa binadamu atasa-
litiwa mikononi mwa watu.”[a]
**45** Lakini hawakuelewa mane-
no hayo. Kwa kweli, yalifichwa
ili wasiyafahamu, nao walio-
gopa kumuuliza kuhusu mane-
no hayo.

**46** Kisha wanafunzi wakaa-
nza kubishana kuhusu ali-
yekuwa mkuu zaidi kati yao.[b]
**47** Yesu, akijua mawazo ya
mioyo yao, akachukua mtoto
na kumsimamisha kando yake,
**48** akawaambia: “Yeyote ana-
yempokea mtoto huyu kwa
msingi wa jina langu ananipo-
kea mimi pia, na yeyote anaye-
nipokea, anampokea pia Yule
aliyenituma.[c] Kwa maana ana-
yejiendesha kama mdogo zaidi
kati yenu nyote ndiye mkuu.”[d]

**49** Yohana akasema: “Mwa-
limu, tulimwona mtu fula-
ni akifukuza roho waovu
kwa kutumia jina lako, tuka-
jaribu kumzuia, kwa saba-
bu hafuatani nasi.”[e] **50** Laki-
ni Yesu akamwambia: “Msijari-
bu kumzuia, kwa maana yeyo-
te asiyewapinga yuko upande
wenu.”

**51** Wakati ulipokuwa ukika-
ribia* wa Yesu kwenda mbi-
nguni,[f] akaazimia kwenda
Yerusalemu. **52** Basi akawa-
tuma wajumbe wamtangu-
lie. Wakaenda katika kijiji ki-
moja cha Wasamaria, ili
wafanye matayarisho kwa aji-
li yake. **53** Lakini hawaku-
mpokea,[g] kwa sababu aliku-
wa ameazimia* kwenda Yeru-
salemu. **54** Wanafunzi Yako-
bo na Yohana[a] walipoona hilo
wakauliza: “Bwana unataka
tuagize moto utoke mbingu-
ni uwaangamize?”[b] **55** Laki-
ni Yesu akageuka akawake-
mea. **56** Basi wakaenda kwe-
nye kijiji kingine.

**57** Wakiwa njiani, mtu fula-
ni akamwambia Yesu: “Nitaku-
fuata popote utakapoenda.”
**58** Lakini Yesu akamwambia:
“Mbweha wana mapango na
ndege wa angani wana vio-
ta, lakini Mwana wa bina-
damu hana mahali pa ku-
laza kichwa chake.”[c] **59** Ki-
sha akamwambia mtu mwingi-
ne: “Njoo, uwe mfuasi wangu.”
Mtu huyo akasema: “Bwana,
niruhusu kwanza niende nika-
mzike baba yangu.”[d] **60** Yesu
akamwambia: “Waache wafu[e]
wawazike wafu wao, lakini
wewe nenda ukatangaze Ufal-
me wa Mungu kila mahali.”[f]
**61** Mtu mwingine akamwa-
mbia: “Bwana nitakufuata, la-
kini niruhusu kwanza nika-
waage watu wa nyumbani kwa-
ngu.” **62** Yesu akamwambia:
“Yeyote anayeshika jembe la
ng’ombe na kutazama vitu vi-
livyo nyuma[g] hastahili Ufalme
wa Mungu.”[h]

**10** Baada ya mambo hayo
Bwana akachagua we-
ngine 70, akawatuma wawi-
li wawili[i] wamtangulie katika
kila jiji na kila mahali amba-
ko yeye mwenyewe angee-
nda. **2** Kisha akawaambia:
“Ndiyo, mavuno ni mengi, la-
kini wafanyakazi ni wa-
chache. Kwa hiyo mwombeni
Bwana wa mavuno awatume

SURA YA 9
a Mt 17:22, 23 Mk 9:31, 32 Lu 18:31-33
b Mt 18:1-5 Mk 9:33-37 Lu 22:24
c Mk 9:37 Yoh 12:44
d Met 18:12 Mt 18:4, 5 Mt 23:11, 12
e Mk 9:38-40
f Mdo 1:1, 2 1Ti 3:16
g Yoh 4:9

Safu ya 2
a Mk 3:17
b 2Fa 1:10
c Mt 8:20
d Mt 8:21
e Efe 2:1
f Mt 8:22
g Mwa 19:17
h Mt 10:37 1Ko 9:24 Flp 3:13

SURA YA 10
i Mk 6:7

9:51 *Tnn., “ulipotimia.”

9:53 *Tnn., “alikuwa ameelekeza uso wake.”

wafanyakazi katika mavuno
yake.[a] **3** Nendeni! Tazama!
Ninawatuma kama wanako-
ndoo katikati ya mbwamwitu.[b]
**4** Msibebe mkoba wa pesa
wala mfuko wa chakula wala
viatu,[c] na msimsalimu* mtu
yeyote njiani. **5** Mkiingia ka-
tika nyumba yoyote, kwanza
semeni: ‘Nyumba hii na iwe
na amani.’[d] **6** Na kama humo
kuna rafiki wa amani, amani
yenu itakaa naye. Lakini ikiwa
hakuna, itawarudia. **7** Basi
kaeni katika nyumba hiyo,[e]
na mle na kunywa watakacho-
waandalia,[f] kwa maana mfa-
nyakazi anastahili mshahara
wake.[g] Msihame kutoka nyu-
mba mpaka nyumba.

**8** “Pia, mkiingia katika jiji
nanyi mkaribishwe, kuleni wa-
takachowapa, **9** na mponye
wagonjwa walio huko na ku-
waambia: ‘Ufalme wa Mu-
ngu umekuja karibu nanyi.’[h]
**10** Lakini mkiingia katika jiji
nao wasiwakaribishe, nende-
ni kwenye barabara zake kuu
na kusema: **11** ‘Hata mavu-
mbi ya jiji lenu yaliyo kwenye
miguu yetu tunayafuta dhidi
yenu.[i] Hata hivyo jueni kwa-
mba Ufalme wa Mungu ume-
karibia.’ **12** Ninawaambia
kwamba katika siku hiyo, ita-
kuwa afadhali zaidi kwa Sodo-
ma kuliko kwa jiji hilo.[j]

**13** “Ole wako, Korazini! Ole
wako, Bethsaida! kwa sababu
kama matendo yenye nguvu
yaliyofanywa kwenu yangefa-
nywa huko Tiro na Sidoni, wa-
ngekuwa wametubu zamani,
wakiwa wamevaa nguo za ma-
gunia na kuketi kwenye maji-
vu.[k] **14** Kwa hiyo, wakati wa
hukumu itakuwa afadhali zai-
di kwa Tiro na Sidoni kuliko
kwenu. **15** Nawe Kapernau-
mu, je, utainuliwa mpaka mbi-
nguni? Utashuka mpaka Ka-
burini!*

**16** “Yeyote anayewasikiliza
ninyi ananisikiliza mimi pia.[a]
Na yeyote anayewapuuza ni-
nyi ananipuuza mimi pia. Isi-
toshe, yeyote anayenipuuza
mimi anampuuza pia Yule ali-
yenituma.”[b]

**17** Ndipo wale 70 wakaru-
di wakiwa na shangwe, wa-
kisema: “Bwana, hata tuna-
watiisha roho waovu kwa ku-
tumia jina lako.”[c] **18** Ndi-
po akawaambia: “Ninamwona
Shetani akiwa tayari amea-
nguka[d] kutoka mbinguni
kama radi. **19** Tazama! Ni-
mewapa mamlaka ya kukanya-
ga nyoka na nge, na juu ya
nguvu zote za adui,[e] na ha-
kuna kitu chochote kitaka-
chowadhuru. **20** Hata hivyo,
msishangilie kwa sababu mna-
watiisha roho waovu, bali sha-
ngilieni kwa sababu majina
yenu yameandikwa mbingu-
ni.”[f] **21** Saa ileile akawa na
shangwe kubwa kupitia roho
takatifu na kusema: “Ninaku-
sifu hadharani, Baba, Bwa-
na wa mbingu na dunia, kwa
sababu umewaficha kwa ua-
ngalifu mambo haya wenye
hekima na wenye akili[g] nawe
umeyafunua kwa watoto wa-
dogo. Ndiyo, Ee Baba, kwa
sababu umekubali iwe hivyo.[h]
**22** Baba yangu amenikabi-
dhi vitu vyote, na hakuna mtu
anayemjua Mwana isipokuwa
Baba, wala hakuna anayemjua
Baba isipokuwa Mwana,[i] na

**10:4** *Au “kumsalimu kwa kumku-
mbatia”

**10:15** *Au “Hadesi.” Angalia Kamusi,
uku. 2012.

SURA YA 10
a Mt 9:37, 38; 1Ko 3:9; 2Th 3:1
b Mt 10:16
c Mt 10:9, 10; Lu 9:3
d Mt 10:12, 13
e Mt 10:11; Lu 9:4
f Gal 6:6
g Mt 10:9, 10; 1Ko 9:11, 14; 1Ti 5:18
h Mt 3:1, 2; Lu 9:2
i Mt 10:14; Lu 9:5; Mdo 13:50, 51
j Mt 11:24
k Mt 11:21-23

Safu ya 2
a Mt 10:40; Mk 9:37; Yoh 13:20
b Yoh 5:23; Yoh 12:48; Yoh 15:23
c Mdo 16:17, 18
d Yoh 12:31; Yoh 16:11; Ebr 2:14; Ufu 12:7-9
e Zb 91:13
f Kut 32:32; Da 12:1; Flp 4:3; Ufu 3:5
g 1Ko 1:19; 1Ko 2:6
h Mt 11:25, 26
i Yoh 10:15

yeyote ambaye Mwana anape-
nda kumfunulia."[a]

**23** Ndipo akawageukia wa-
nafunzi wake faraghani na ku-
waambia: "Yenye furaha ni
macho yanayoona mambo
mnayoona.[b] **24** Kwa maana
ninawaambia, manabii na wa-
falme wengi walitamani kuo-
na mambo mnayoona laki-
ni hawakuyaona,[c] na kusikia
mambo mnayosikia lakini ha-
wakuyasikia."

**25** Tazama! mtu fulani mwe-
nye ujuzi wa Sheria akasima-
ma ili amjaribu, akamuuliza:
"Mwalimu, nifanye nini ili niu-
rithi uzima wa milele?"[d]
**26** Yesu akamuuliza: "Ni
mambo gani yameandikwa
katika Sheria? Wewe una-
somaje?" **27** Akajibu: "'Lazi-
ma umpende Yehova* Mungu
wako kwa moyo wako wote
kwa nafsi# yako yote kwa
nguvu zako zote na kwa aki-
li yako yote'[e] na 'umpende ji-
rani yako kama unavyojipenda
mwenyewe.'"[f] **28** Akamwa-
mbia: "Umejibu vizuri; ende-
lea kufanya hivyo nawe utapa-
ta uzima."[g]

**29** Lakini, akitaka kujio-
nyesha kuwa mwadilifu,[h] mtu
huyo akamuuliza Yesu: "Kwa
kweli jirani yangu ni nani?"
**30** Yesu akamjibu: "Mtu fu-
lani alikuwa akishuka kuto-
ka Yerusalemu kwenda Yeri-
ko akavamiwa na wezi, waka-
mvua nguo, wakampiga, kisha
wakamwacha akiwa karibu
kufa. **31** Ikatukia kwamba
kuhani fulani alikuwa akishu-
ka katika barabara hiyo, lakini
alipomwona yule mtu akapi-
ta upande mwingine wa bara-
bara. **32** Vivyo hivyo, Mlawi
alipofika mahali hapo na ku-
mwona, akapita upande mwi-
ngine wa barabara. **33** Laki-
ni Msamaria[a] fulani aliyeku-
wa akisafiri kwenye barabara
hiyo alipomwona, akamsikiti-
kia. **34** Basi akamkaribia
akayamwagia majeraha yake
mafuta na divai, kisha akaya-
funga. Akampandisha kwenye
punda wake akampeleka kwe-
nye nyumba ya wageni na ku-
mtunza. **35** Siku iliyofuata
akamlipa msimamizi wa nyu-
mba hiyo dinari* mbili, aka-
mwambia: 'Mtunze, nami nita-
kulipa gharama zozote za
ziada nitakaporudi.' **36** Kati
ya watu hao watatu, unafi-
kiri ni nani aliyekuwa jira-
ni[b] ya mtu aliyevamiwa na
wezi?" **37** Akajibu: "Ni yule
aliyemtendea kwa rehema."[c]
Ndipo Yesu akamwambia: "Ne-
nda ukafanye vivyo hivyo."[d]

**38** Walipoendelea na safari,
wakaingia katika kijiji fulani.
Mwanamke aliyeitwa Martha[e]
akamkaribisha Yesu nyu-
mbani kwake. **39** Martha ali-
kuwa na dada aliyeitwa Ma-
ria, ambaye aliketi miguuni
pa Bwana akisikiliza alichoku-
wa akisema.* **40** Lakini Mar-
tha alikengeushwa na kazi nyi-
ngi. Basi, akaja na kusema:
"Bwana, hujali kwamba dada
yangu ameniacha nishughuli-
ke peke yangu? Mwambie aje
anisaidie." **41** Bwana akamji-
bu: "Martha, Martha, unasu-
mbuka na kuhangaikia mambo
mengi. **42** Ni vitu vichache
tu vinavyohitajiwa au kimoja

**SURA YA 10**
*a* Mt 11:27, Yoh 1:18, 2Ko 4:6
*b* Mt 13:16, 17
*c* 1Pe 1:10, 11
*d* Mt 19:16, Mk 10:17, Lu 18:18
*e* Kum 6:5, Kum 10:12, Yos 22:5, Mk 12:30
*f* Law 19:18, Mt 19:19, Ro 13:9, Gal 5:14, Yak 2:8
*g* Law 18:5, Yoh 17:3
*h* Lu 16:15

**Safu ya 2**
*a* Yoh 4:9
*b* Mt 19:19
*c* Met 14:21
*d* Lu 6:36, Yoh 13:17, Efe 4:32
*e* Yoh 12:2

**10:27** *Angalia Nyongeza A5. #Angalia Kamusi, uku. 2012.

**10:35** *Angalia Nyongeza B14. **10:39** *Tnn., "neno lake."

tu. Maria alichagua fungu
zuri,*[a] nalo halitaondolewa
kwake."

11 Sasa alikuwa mahali fu-
lani akisali, alipomali-
za, mmoja wa wanafunzi wake
akamwambia: "Bwana, tufu-
ndishe jinsi ya kusali, kama
vile Yohana alivyowafundisha
wanafunzi wake."

**2** Basi akawaambia: "Mna-
posali, semeni, 'Baba, jina
lako na litakaswe.*[b] Ufal-
me wako na uje.[c] **3** Kila siku
utupatie mkate wetu kulinga-
na na mahitaji yetu.[d] **4** Na
utusamehe dhambi zetu,[e] kwa
maana sisi pia humsamehe
kila mtu aliye na deni letu;[f] na
usituingize katika majaribu.'"[g]

**5** Kisha akawaambia: "Ikiwa
mmoja wenu ana rafiki, naye
aende kwake katikati ya usiku
na kumwambia, 'Rafiki, niko-
peshe mikate mitatu, **6** kwa
sababu rafiki yangu amekuja
kwangu kutoka safarini nami
sina kitu cha kumpa.' **7** La-
kini yule aliye ndani amji-
bu: 'Acha kunisumbua. Taya-
ri mlango umefungwa, nami
na watoto wangu tumelala. Si-
wezi kuamka nikupe chocho-
te.' **8** Ninawaambia ingawa
hataamka na kumpa chocho-
te kwa sababu yeye ni rafi-
ki yake, kwa hakika ataamka
na kumpa kwa sababu anae-
ndelea[h] kumwomba. **9** Basi
ninawaambia, endeleeni kuo-
mba,[i] nanyi mtapewa; ende-
leeni kutafuta, nanyi mtapata;
endeleeni kupiga hodi, nanyi
mtafunguliwa.[j] **10** Kwa maa-
na kila mtu anayeomba hu-
pokea,[k] na kila mtu anayeta-
futa hupata, na kila mtu ana-
yepiga hodi atafunguliwa.
**11** Kwa kweli, ni baba gani
kati yenu ambaye mwana wake
akiomba samaki, atampa nyo-
ka?[a] **12** Au pia akiomba yai,
atampa nge? **13** Kwa hiyo,
ingawa ninyi ni waovu, mnajua
jinsi ya kuwapa watoto wenu
zawadi nzuri, je, Baba aliye
mbinguni hatawapa hata zaidi
roho takatifu wale wanaomwo-
mba!"[b]

**14** Baadaye alimfukuza roho
mwovu aliye bubu.[c] Roho huyo
mwovu alipotoka, yule bubu
akazungumza. Nao umati uka-
shangaa.[d] **15** Lakini baadhi
yao wakasema: "Anawafuku-
za roho waovu kwa nguvu za
Beelzebuli,* mtawala wa roho
waovu."[e] **16** Na wengine, ili
kumjaribu, wakamwomba afa-
nye ishara[f] kutoka mbinguni.
**17** Akijua mawazo yao,[g] aka-
waambia: "Kila ufalme ulioga-
wanyika dhidi yake wenyewe
utaangamia, na nyumba iliyo-
gawanyika dhidi yake yenye-
we itaanguka. **18** Vivyo hi-
vyo, ikiwa Shetani amegawa-
nyika dhidi yake mwenyewe,
ufalme wake utawezaje kusi-
mama? Kwa maana mnasema
ninafukuza roho waovu kupi-
tia Beelzebuli. **19** Ikiwa nina-
wafukuza roho waovu kupitia
Beelzebuli, wana wenu wana-
wafukuza kupitia nani? Hiyo
ndiyo sababu watakuwa waa-
muzi wenu. **20** Lakini ikiwa
ninawafukuza roho waovu ku-
pitia kidole cha Mungu,[h] kwa
kweli Ufalme wa Mungu ume-
wafikia ninyi ghafla.[i] **21** Mtu
mwenye nguvu aliye na silaha,
anapolinda jumba lake, mali
yake huwa salama. **22** Laki-

**SURA YA 10**
*a* Mt 4:4, Mt 6:33

**SURA YA 11**
*b* Law 22:32, Isa 5:16, Eze 36:23
*c* Da 2:44, Da 7:13, 14, Mt 6:9-13
*d* Zb 37:25
*e* Zb 79:9, Da 9:19
*f* Mk 11:25, Efe 4:32, Kol 3:13
*g* Lu 22:46, 1Ko 10:13, Yak 1:13, Ufu 3:10
*h* Lu 18:5
*i* Ro 12:12
*j* Mt 7:7, 8
*k* Mk 11:24, Yoh 15:7, Yak 1:6, 1Yo 3:22, 1Yo 5:14

**Safu ya 2**
*a* Mt 7:9, 10
*b* Mt 7:11, Yak 1:17
*c* Mt 12:22
*d* Mt 9:32-34
*e* Mt 12:24-30, Mk 3:22-27
*f* Mt 12:38, Mk 8:11
*g* Yoh 2:24, 25
*h* Kut 8:19
*i* Mt 12:28, Lu 17:21

**10:42** *Au "fungu bora." **11:2** *Au "litukuzwe; lionwe kuwa takatifu."

**11:15** *Jina lingine la Shetani.

ni mtu mwingine mwenye ngu-
vu zaidi yake anapomshambu-
lia na kumshinda, humnya-
ng'anya silaha zake zote ali-
zotegemea, naye hugawa vitu
alivyompora. **23** Yeyote asi-
ye upande wangu ananipinga,
na yeyote asiyekusanya pamo-
ja nami anatawanya.[a]

**24** "Roho mwovu anapo-
mtoka mtu, yeye hupitia mae-
neo yasiyo na maji akitafuta
mahali pa kupumzika, lakini
anapokosa yeye husema, 'Ni-
tarudi kwenye nyumba yangu
niliyoihama.'[b] **25** Anapofika
hukuta nyumba ikiwa imefagi-
wa ikawa safi na kupambwa.
**26** Kisha huenda na kuwale-
ta roho wengine saba walio
waovu kuliko yeye, na baada
ya kuingia ndani, wao hukaa
humo. Basi hali ya mwisho ya
mtu huyo huwa mbaya zaidi
kuliko ya kwanza."

**27** Alipokuwa akisema mambo
hayo mwanamke fulani kati-
ka umati akasema kwa sauti
kubwa: "Lenye furaha ni tu-
mbo lililokubeba wewe na ma-
titi uliyonyonya!"[c] **28** Lakini
Yesu akasema: "Hapana, ba-
dala yake, wenye furaha ni
wale wanaolisikia neno la Mu-
ngu na kulishika!"[d]

**29** Umati ulipozidi kuonge-
zeka, akaanza kusema: "Ki-
zazi hiki ni kiovu; kinatafu-
ta ishara, lakini hakitapewa
ishara yoyote isipokuwa isha-
ra ya Yona.[e] **30** Kwa maa-
na kama vile Yona[f] alivyoku-
wa ishara kwa Waninawi,
ndivyo Mwana wa binadamu
atakavyokuwa kwa kizazi hiki.
**31** Malkia wa kusini[g] atasi-
mamishwa katika hukumu pa-
moja na watu wa kizazi hiki
naye atakihukumu kwa saba-
bu alikuja kutoka miisho ya
dunia ili asikie hekima ya Su-
lemani. Lakini tazama! hapa
pana mtu mkuu kuliko Sule-
mani.[a] **32** Watu wa Ninawi
watasimama katika hukumu
pamoja na kizazi hiki nao wa-
takihukumu, kwa sababu wa-
litubu Yona alipowahubiria.[b]
Lakini tazama! hapa pana mtu
mkuu kuliko Yona. **33** Haku-
na mtu anayewasha taa na kui-
ficha au kuiweka chini ya ki-
kapu,* bali huiweka kwenye
kinara cha taa,[c] ili iwaanga-
zie wale wanaoingia. **34** Taa
ya mwili ni jicho lako. Ikiwa ji-
cho lako linakazia jambo husu-
sa,* mwili wako wote utakuwa
mwangavu;# lakini ikiwa lina
wivu,△ mwili wako utakuwa na
giza.[d] **35** Basi, uwe mwanga-
lifu ili nuru iliyo ndani yako
isiwe ni giza. **36** Kwa hiyo,
ikiwa mwili wako wote ni mwa-
ngavu bila giza lolote, utaku-
wa mwangavu kama taa inapo-
kuangazia kwa mwanga wake."

**37** Baada ya kusema hayo,
Farisayo mmoja alimwomba
ale pamoja naye. Basi Yesu
akaingia na kuketi meza-
ni. **38** Hata hivyo, Farisayo
huyo akashangaa kuona kwa-
mba Yesu hakunawa* kabla
ya kula.[e] **39** Lakini Bwana
akamwambia: "Ninyi Mafari-
sayo, husafisha upande wa nje
wa kikombe na sahani, lakini
ndani yenu mmejaa pupa na
uovu.[f] **40** Enyi wapumbavu!
Yule aliyetengeneza nje ndi-
ye aliyetengeneza ndani pia,
sivyo? **41** Lakini toeni vitu

**SURA YA 11**
*a* Mt 12:30
*b* Mt 12:43-45
*c* Lu 1:46-48
*d* Kum 29:9; Zb 1:1, 2; Zb 112:1; Zb 119:2; Mt 7:21; Yak 1:25
*e* Mt 12:38-42; Mt 16:4
*f* Yon 1:17
*g* 1Fa 10:1; 2Nya 9:1

**Safu ya 2**
*a* Mt 12:42
*b* Yon 3:5
*c* Mt 5:15; Mk 4:21; Lu 8:16
*d* Mt 6:22, 23
*e* Mt 15:2
*f* Mt 23:25, 26

**11:33** *Au "kikapu cha kupimia." **11:34** *Au "linaona vizuri." Tnn., "ni rahisi." #Au "utajawa na nuru." △Tnn., "ni baya; lina uovu." **11:38** *Yaani, hakujisafisha kisherehe.

vilivyo ndani viwe zawadi za
rehema,* na tazama! mtakuwa
safi katika mambo mengine
yote. **42** Lakini ole wenu Ma-
farisayo, kwa sababu mnatoa
sehemu ya kumi ya mnanaa na
mchicha na kila aina ya mbo-
ga,[a] lakini mnapuuza haki na
kumpenda Mungu! Mlipaswa
kufanya mambo hayo, bila ku-
puuza yale mengine.[b] **43** Ole
wenu Mafarisayo, kwa saba-
bu mnapenda viti vya mbele*
katika masinagogi na kusali-
miwa sokoni![c] **44** Ole wenu,
kwa sababu ninyi ni kama
makaburi* yasiyoonekana,#[d]
ambayo watu hutembea juu
yake bila kujua!”

**45** Mtu fulani mwenye uju-
zi wa Sheria akamwambia:
“Mwalimu, unaposema mambo
hayo, unatutukana sisi pia.”
**46** Ndipo akasema: “Ole wenu
pia ninyi mlio na ujuzi wa She-
ria, kwa sababu mnawatwika
watu mizigo mizito, lakini ni-
nyi wenyewe hamwigusi hata
kwa kidole kimoja![e]

**47** “Ole wenu, kwa sababu
mnajenga makaburi* ya ma-
nabii ambao mababu zenu wa-
liwaua![f] **48** Hakika ninyi ni
mashahidi wa matendo ya
mababu zenu nanyi mnaku-
baliana nao, kwa sababu wa-
liwaua manabii[g] nanyi mna-
jenga makaburi yao. **49** Kwa
sababu hiyo hekima ya Mu-
ngu ilisema: ‘Nitawatuma ma-
nabii na mitume kwao, laki-
ni watawaua na kuwatesa baa-
dhi yao, **50** ili damu ya ma-
nabii wote iliyomwagwa tangu
kuwekwa msingi wa ulimwe-
ngu idaiwe kutoka kwa kiza-
zi hiki,[a] **51** kuanzia damu ya
Abeli[b] mpaka damu ya Zeka-
ria, aliyeuawa kati ya madha-
bahu na ile nyumba.’*[c] Ndiyo,
ninawaambia, kizazi hiki kita-
daiwa# damu hiyo.

**52** “Ole wenu ninyi wenye
ujuzi wa Sheria, kwa sababu
mliuondoa ufunguo wa ujuzi.
Ninyi hamkuingia, na mnawa-
zuia wale wanaoingia!”[d]

**53** Basi alipotoka hapo, wa-
andishi na Mafarisayo wakaa-
nza kumsonga sana na kumuu-
liza maswali mengi, **54** waki-
mtega ili wamnase kwa mane-
no yake.[e]

**12** Wakati huo, maelfu
ya watu walikusanyika
hata wakawa wanakanyaga-
na, Yesu akaanza kuzungu-
mza kwanza na wanafunzi
wake: “Jihadharini na cha-
chu ya Mafarisayo, ambayo
ni unafiki.[f] **2** Lakini haku-
na jambo lolote lililofunikwa
kwa uangalifu ambalo halita-
funuliwa, na hakuna siri yo-
yote ambayo haitafichuliwa.[g]
**3** Kwa hiyo, mambo mnayo-
sema gizani yatasikiwa nuru-
ni, na mambo mnayonong’o-
na katika vyumba vya fara-
gha yatahubiriwa juu ya paa
za nyumba. **4** Isitoshe, nina-
waambia ninyi, rafiki zangu,[h]
msiwaogope wale wanaoua
mwili na baada ya hilo hawa-
wezi kufanya jambo lolote zai-
di.[i] **5** Lakini nitawaonyesha
yule mnayepaswa kumwogo-
pa: Mwogopeni yule ambaye
baada ya kuua ana mamlaka
ya kutupa ndani ya Gehena.*[j]

**11:41** * Au “ili kuwapa maskini zawadi.” Angalia Kamusi, uku. 2012. **11:43** * Au “vilivyo bora.” **11:44, 47** * Au “makaburi ya ukumbusho.” **11:44** # Au “makaburi yasiyo na alama.”

**11:51** * Au “hekalu.” # Au “kitashtakiwa.” **12:5** * Angalia Kamusi, uku. 2012.

SURA YA 11
*a* Law 27:30
*b* Mt 23:23, 24; Yoh 7:24
*c* Mt 23:6, 7
*d* Mt 23:27, 28
*e* Mt 23:2, 4
*f* Mt 23:29-31
*g* Mdo 7:52; Ebr 11:32, 37

Safu ya 2
*a* Ufu 18:21, 24
*b* Mwa 4:8, 10
*c* 2Nya 24:20-22
*d* Mt 23:13; 1Th 2:14-16
*e* Lu 20:20

SURA YA 12
*f* Mt 16:6; Mk 8:15
*g* Mt 10:26, 27; Mk 4:22; Lu 8:17
*h* Yoh 15:14
*i* Mdo 20:24
*j* Mt 10:28

Ndiyo, ninawaambia, mwogo-
peni Huyo.[a] **6** Shore wata-
no huuzwa kwa sarafu mbili
za thamani ndogo,* sivyo? Na
bado Mungu hamsahau# hata
mmoja.[b] **7** Lakini hata nywe-
le zote za vichwa vyenu zime-
hesabiwa.[c] Msiogope; ninyi ni
wenye thamani kuliko shore
wengi.[d]

**8** “Ninawaambia, kila mtu
anayenikiri mbele ya watu,[e]
Mwana wa binadamu pia ata-
mkiri mbele ya malaika wa Mu-
ngu.[f] **9** Lakini yeyote anaye-
nikana mbele ya watu ataka-
nwa mbele ya malaika wa
Mungu.[g] **10** Na kila mtu ana-
yesema neno baya kumhusu
Mwana wa binadamu atasame-
hewa, lakini yeyote anayeiku-
furu roho takatifu hatasame-
hewa.[h] **11** Mtakapopelekwa
mbele ya makusanyiko ya watu
wote,* maofisa wa serikali, na
mamlaka, msihangaike kuhusu
jinsi mtakavyojitetea au jambo
mtakalosema,[i] **12** kwa maa-
na saa hiyohiyo roho takatifu
itawafundisha mambo mnayo-
paswa kusema.”[j]

**13** Kisha mtu fulani katika
umati akamwambia: “Mwali-
mu, mwambie ndugu yangu tu-
gawane urithi.” **14** Akamwa-
mbia: “Ni nani aliyeniweka
niwe mwamuzi au mpatanishi
kati yenu wawili?” **15** Ndipo
akawaambia: “Endeleeni kufu-
ngua macho yenu na mjilinde
na kila aina ya pupa,*[k] kwa sa-
babu hata mtu anapokuwa na
vitu vingi, uhai wake hauto-
kani na vitu alivyo navyo.”[l]
**16** Ndipo akawaambia mfano
huu: “Shamba la tajiri fulani
lilizaa vizuri. **17** Basi akaa-
nza kuwaza moyoni, ‘Nitafa-
nya nini kwa sababu sina
mahali pa kuhifadhi mazao
yangu?’ **18** Kisha akasema,
‘Nitafanya hivi:[a] Nitabomoa
maghala yangu na kujenga ma-
kubwa zaidi, kisha nitahifa-
dhi humo nafaka yangu na vitu
vyangu vyote, **19** kisha nita-
jiambia:* “Una# vitu vingi vi-
zuri ulivyokusanya kwa miaka
mingi; starehe, ule, unywe, na
ujifurahishe.”’ **20** Lakini Mu-
ngu akamwambia, ‘Wewe mpu-
mbavu, usiku huu wanautaka
uhai wako.* Basi, vitu ulivyo-
hifadhi vitakuwa vya nani?’[b]
**21** Hivyo ndivyo huwa kwa
mtu anayejiwekea hazina laki-
ni si tajiri kwa Mungu.”[c]

**22** Kisha akawaambia wa-
nafunzi wake: “Ndiyo saba-
bu ninawaambia, acheni ku-
hangaikia uhai wenu* kuhu-
su kile mtakachokula au mii-
li yenu kuhusu kile
mtakachovaa.[d] **23** Kwa maa-
na uhai una* thamani kuliko
chakula na mwili kuliko
mavazi. **24** Waangalieni ku-
nguru: Hawapandi mbegu
wala hawavuni; hawana boha-
ri wala ghala; lakini Mu-
ngu huwalisha.[e] Je, ninyi si
wenye thamani kuliko ndege?[f]
**25** Ni nani kati yenu amba-
ye kwa kuhangaika anawe-
za kurefusha uhai wake kwa
mkono* mmoja? **26** Basi,
kama hamwezi kufanya
jambo dogo kama hilo, kwa
nini mhangaikie yale mambo

**SURA YA 12**
*a* Isa 8:13, Ebr 10:31, 1Pe 2:17, Ufu 14:7
*b* Mt 10:29
*c* Mt 10:30, Lu 21:18
*d* Mt 10:31, Lu 12:24
*e* Ro 10:9
*f* Mt 10:32, 33
*g* Mk 8:38, Lu 9:26, 2Ti 2:12, 1Yo 2:23
*h* Mt 12:31, 32, Mk 3:28, 29
*i* Mt 10:19, 20, Mk 13:11, Lu 21:14, 15
*j* Kut 4:12, Mdo 6:8, 10
*k* Kut 20:17, Kum 5:21, Kol 3:5
*l* 1Ti 6:7

**Safu ya 2**
*a* Yak 4:13-16
*b* Zb 49:16-19, Met 27:1
*c* Mhu 11:9, Mt 6:20, 1Ti 6:17-19, Yak 2:5
*d* Mt 6:25-30, Flp 4:6
*e* Ayu 38:41, Zb 147:9
*f* Mt 6:26, Lu 12:7

**12:6** *Tnn., “kwa sarafu mbili za asarioni. ” Angalia Nyongeza B14. #Au “hampuuzi.” **12:11** *Au “masinagogi.” **12:15** *Au “tamaa.”

**12:19** *Au “nitaiambia nafsi yangu.” #Au “Nafsi, una” **12:20** *Au “nafsi yako.” **12:22** *Au “nafsi zenu.” **12:23** *Au “nafsi ina.” **12:25** *Angalia Nyongeza B14.

mengine?[a] **27** Angalieni jinsi
mayungiyungi* yanavyokua:
Hayafanyi kazi wala hayaso-
koti; lakini ninawaambia
hata Sulemani katika utu-
kufu wake wote hakupambwa
kama maua hayo.[b] **28** Basi,
ikiwa Mungu huivika hivyo
mimea ya shambani, amba-
yo ipo leo na kesho hutupwa
ndani ya jiko, je, hatawavi-
ka vizuri zaidi ninyi wenye
imani ndogo? **29** Basi ache-
ni kutafuta kile mtakachokula
au mtakachokunywa, na ache-
ni kuhangaika kwa wasiwasi;[c]
**30** kwa maana mataifa yana-
tafuta vitu hivi vyote kwa bi-
dii, lakini Baba yenu anajua
mnahitaji vitu hivi.[d] **31** Ba-
dala yake, endeleeni kuutafu-
ta Ufalme wake, nanyi mtao-
ngezewa vitu hivyo.[e]

**32** “Msiogope, ninyi kundi
dogo,[f] kwa sababu Baba
yenu amekubali kuwapa Ufal-
me.[g] **33** Uzeni mali zenu na
kutoa zawadi za rehema.*[h] Te-
ngenezeni mikoba ya pesa isi-
yochakaa, hazina isiyopungua
huko mbinguni,[i] ambako mwi-
zi hawezi kufika wala nondo#
hali. **34** Kwa maana mahali
ilipo hazina yenu, ndipo mio-
yo yenu itakapokuwa.

**35** “Vaeni mavazi, muwe ta-
yari*[j] na mwashe taa zenu,[k]
**36** nanyi muwe kama watu
wanaomsubiri bwana wao
arudi[l] kutoka kwenye kara-
mu ya ndoa,[m] ili atakapoku-
ja na kupiga hodi wamfungu-
lie mara moja. **37** Wenye fu-
raha ni watumwa ambao bwa-

---

**12:27** *Aina ya maua. **12:33** *Au “kuwapa maskini zawadi.” Angalia Kamusi, uku. 2012. #Aina ya wadudu. **12:35** *Tnn., “Jifungeni mishipi viunoni.”

na wao akija atawakuta wa-
kikesha! Kwa kweli ninawaa-
mbia, atavaa vazi la mhudu-
mu* na kuwaambia waketi me-
zani naye atakuja na ku-
wahudumia. **38** Akija katika
kesha la pili,* au hata kesha la
tatu,# na kuwakuta wakiwa ta-
yari, watakuwa wenye furaha!
**39** Lakini jueni jambo hili, iki-
wa mwenye nyumba angejua
saa ambayo mwizi angekuja,
hangeruhusu nyumba yake
ivunjwe.[a] **40** Ninyi pia, ende-
leeni kuwa tayari, kwa sababu
Mwana wa binadamu atakuja
saa msiyotazamia.”[b]

**41** Ndipo Petro akamuuli-
za: “Bwana, unatuambia sisi
tu mfano huo au watu wote
pia?” **42** Bwana akasema:
“Kwa kweli ni nani msimami-
zi* mwaminifu, mwenye busa-
ra,# ambaye bwana wake ata-
mweka asimamie watumishi△
wake na kuendelea kuwapa ki-
pimo chao cha chakula kwa
wakati unaofaa?[c] **43** Mwe-
nye furaha ni mtumwa huyo,
ikiwa bwana wake atakapoku-
ja atamkuta akifanya hivyo!
**44** Kwa kweli ninawaambia,
atamweka rasmi asimamie
mali zake zote. **45** Lakini
ikiwa mtumwa huyo atasema
moyoni mwake, ‘Bwana wangu
anakawia kuja,’ naye aanze
kuwapiga watumishi wa kiu-
me na wa kike na kula na ku-
nywa na kulewa,[d] **46** bwana
wa mtumwa huyo atakuja siku
asiyomtazamia na katika saa
asiyoijua, naye atamwadhi-

---

**12:37** *Au “atajifunga kiunoni.” **12:38** *Kuanzia saa 3 usiku mpaka saa 6 usiku. #Kuanzia saa 6 usiku mpaka saa 9 usiku. **12:42** *Au “msimamizi wa nyumba.” #Au “mwenye hekima.” △Au “watumishi wa nyumbani.”

SURA YA 12
a Mt 6:34
b 1Fa 10:4-7
c Mt 6:31, 32
d 2Nya 16:9; Flp 4:19
e Zb 34:10; Mt 6:33; 1Ti 4:8
f Yoh 10:14
g Da 7:27; Lu 22:28-30; Ebr 12:28; Yak 2:5; Ufu 1:6
h Mt 19:21; Lu 18:22; Mdo 2:45; Mdo 4:34, 35
i Mt 6:20, 21; Lu 16:9; 1Ti 6:18, 19
j Efe 6:14; 1Pe 1:13
k Mt 25:1; Flp 2:15
l Mk 13:35
m Mt 25:5

Safu ya 2
a Mt 24:43; 1Th 5:2; 2Pe 3:10; Ufu 16:15
b Mt 24:44; Mt 25:13; Ufu 3:3
c Mt 24:45-47
d Mt 24:48-51

bu kwa ukali na kumweka pa-
moja na wasio waaminifu.
**47** Mtumwa huyo aliyeelewa
mapenzi ya bwana wake laki-
ni hakujitayarisha wala kufa-
nya alichoambiwa* atapigwa
sana.[a] **48** Lakini yule amba-
ye hakuelewa na hivyo akafa-
nya mambo yanayostahili
adhabu atapigwa kidogo. Kwa
kweli, kila mtu ambaye alipe-
wa mengi atadaiwa mengi, na
yule aliyewekwa kusimamia
mengi, atadaiwa mengi kuliko
ilivyo kawaida.[b]

**49** “Nilikuja kuwasha moto
duniani, na kama tayari ume-
waka, ninahitaji nini kingine?
**50** Kwa kweli, kuna ubatizo
ninaopaswa kubatizwa, na ni-
nataabika sana mpaka uma-
lizike![c] **51** Je, mnafikiri nili-
kuja kuleta amani duniani?
Hapana, si amani bali mgawa-
nyiko.[d] **52** Kuanzia sasa ku-
takuwa na watu watano kati-
ka nyumba moja waliogawa-
nyika, watatu dhidi ya wawi-
li na wawili dhidi ya watatu.
**53** Watagawanyika, baba dhi-
di ya mwana, mwana dhidi ya
baba, mama dhidi ya binti,
binti dhidi ya mama, mama
mkwe dhidi ya binti mkwe,
na binti mkwe dhidi ya mama
mkwe.”[e]

**54** Kisha akauambia umati:
“Mnapoona wingu likitokea
magharibi, mara moja mnase-
ma, ‘Kutakuwa na dhoruba,’
na inakuwa hivyo. **55** Na-
nyi mnapoona upepo wa ku-
sini ukivuma, ninyi husema,
‘Kutakuwa na joto sana,’ na
inakuwa hivyo. **56** Wanafi-
ki, mnajua jinsi ya kuchungu-
za dunia na anga, lakini kwa
nini hamjui jinsi ya kuchu-
nguza kinachotendeka waka-
ti huu?[a] **57** Kwa nini ha-
mtambui pia mambo yaliyo
ya uadilifu? **58** Kwa mfano,
unapoenda kwa mtawala pa-
moja na mtu anayekushtaki,
anza kusuluhisha mambo pa-
moja naye mkiwa njiani, ili
asikupeleke mbele ya haki-
mu, naye hakimu akukabidhi
kwa ofisa wa mahakama, naye
ofisa wa mahakama akutupe
gerezani.[b] **59** Ninakuambia,
hakika hutatoka humo mpaka
utakapolipa sarafu* yako ndo-
go ya mwisho.”

**13** Wakati huo, watu fula-
ni waliokuwa hapo wa-
limwambia Yesu kuhusu Wa-
galilaya ambao Pilato aliku-
wa amechanganya damu yao
na dhabihu zao. **2** Akawaa-
mbia: “Je, mnafikiri Wagalila-
ya hao walikuwa watenda dha-
mbi wabaya zaidi kuliko Waga-
lilaya wengine wote kwa saba-
bu walipatwa na mambo hayo?
**3** Hapana. Ninawaambia msi-
potubu, nyote mtaangamizwa
vivyo hivyo.[c] **4** Au wale 18
walioangukiwa na mnara huko
Siloamu wakafa, je, mnafikiri
walikuwa na hatia kuliko watu
wengine wote wanaoishi Ye-
rusalemu? **5** Hapana, nina-
waambia; msipotubu, ninyi pia
mtaangamizwa kama wao.”

**6** Kisha akawaambia mfano
huu: “Mtu fulani alikuwa na
mtini uliopandwa katika sha-
mba lake la mizabibu, akae-
nda kutafuta matunda kwe-
nye mti huo lakini haku-
pata.[d] **7** Ndipo akamwambia
mtunza-mizabibu, ‘Kwa mia-
ka mitatu nimekuwa nikija ku-
tafuta matunda kwenye mtini

**SURA YA 12**
a Yak 1:22; Yak 4:17
b Mt 25:29; Yoh 15:2
c Yoh 12:27
d Mt 10:34-36; Yoh 7:41, 43; Yoh 9:16
e Mik 7:6

**Safu ya 2**
a Mt 16:2, 3; Lu 19:42
b Mt 5:25, 26

**SURA YA 13**
c Mdo 3:19
d Mt 21:19; Mk 11:13

---

**12:47** * Au “kufanya mapenzi yake.”

**12:59** * Tnn., “leptoni ya mwisho.” Angalia Nyongeza B14.

huu, lakini sijayapata. Ukate!
Kwa nini uendelee kuharibu
ardhi?’ **8** Akamjibu, ‘Bwana,
uache kwa mwaka mwingine
mmoja niupalilie na kuutia
mbolea. **9** Ukizaa matunda
wakati ujao, vema; la sivyo,
utaukata.’”[a]

**10** Sasa Yesu alikuwa akifu-
ndisha katika sinagogi siku ya
Sabato. **11** Na tazama! hapo
palikuwa na mwanamke aliye-
kuwa na roho ya udhaifu* kwa
miaka 18, mwili wake uliku-
wa umepindika na hangewe-
za kusimama wima. **12** Yesu
alipomwona, akamwambia:
“Mwanamke, umefunguliwa
kutoka kwa udhaifu wako.”[b]
**13** Yesu akaweka mikono juu
ya yule mwanamke na mara
moja akanyooka na kuanza
kumtukuza Mungu. **14** Laki-
ni ofisa msimamizi wa sina-
gogi akakasirika kwa sababu
Yesu aliponya siku ya Sabato,
akauambia umati: “Kuna siku
sita za kufanya kazi;[c] basi,
njooni mponywe katika siku
hizo, bali si siku ya Sabato.”[d]
**15** Hata hivyo, Bwana akaji-
bu: “Wanafiki,[e] je, kila mmo-
ja wenu hamfungui ng’ombe
au punda wake kutoka kwe-
nye kibanda siku ya Sabato
na kumpeleka akanywe maji?[f]
**16** Je, haifai kwa mwana-
mke huyu, binti ya Abraha-
mu, ambaye Shetani alikuwa
amemfunga kwa miaka 18 afu-
nguliwe kutoka kwenye kifu-
ngo hicho siku ya Sabato?”
**17** Aliposema mambo hayo,
wapinzani wake wote wakaa-
nza kuaibika, lakini umati
wote ukaanza kushangilia uli-
poona mambo yenye utukufu
aliyofanya.[g]

**18** Basi akaendelea kuse-
ma: “Ufalme wa Mungu unafa-
nana na nini, nitaulinganisha
na nini? **19** Ni kama mbe-
gu ya haradali ambayo mtu
alichukua na kuipanda kati-
ka shamba lake, ikasitawi na
kuwa mti, nao ndege wa anga-
ni wakajenga viota kwenye
matawi yake.”[a]

**20** Akauliza tena: “Nitauli-
nganisha Ufalme wa Mungu
na nini? **21** Ni kama chachu*
ambayo mwanamke alichukua
na kuichanganya na vipimo#
vitatu vikubwa vya unga mpa-
ka unga wote ukachacha.”△[b]

**22** Alipokuwa akisafiri kwe-
nda Yerusalemu, Yesu alipita
kutoka jiji mpaka jiji na kuto-
ka kijiji mpaka kijiji akiwafu-
ndisha watu. **23** Sasa mtu fu-
lani akamuuliza: “Bwana, je,
wale watakaookolewa ni wa-
chache?” Yesu akawaambia:
**24** “Jitahidini sana ili mwi-
ngie kupitia mlango mwemba-
mba,[c] kwa sababu ninawaa-
mbia wengi watajaribu kuingia
lakini hawataweza. **25** Mwe-
nye nyumba atakaposimama
na kuufunga mlango, mtakuwa
nje mkibisha mlangoni, mkise-
ma, ‘Bwana, tufungulie.’[d] La-
kini atawajibu: ‘Sijui mnato-
ka wapi.’ **26** Kisha mtamjibu,
‘Tulikula na kunywa pamoja
nawe, nawe ulifundisha katika
barabara zetu kuu.’[e] **27** Laki-
ni atawaambia, ‘Sijui mnato-
ka wapi. Ondokeni kwangu, ni-
nyi nyote watenda maovu!’
**28** Hapo ndipo mtalia na ku-
saga meno yenu mtakapoona
Abrahamu, Isaka, Yakobo, na

**SURA YA 13**
a 2Pe 3:9
b Isa 61:1; Lu 4:18
c Kut 20:9, 10; Kut 35:2; Kum 5:13, 14
d Mt 12:10; Mk 3:2; Yoh 5:15, 16
e Mt 23:27, 28; Lu 12:1
f Lu 14:5
g Lu 9:43

**Safu ya 2**
a Mt 13:31, 32; Mk 4:30-32
b Mt 13:33
c Isa 55:6; Mt 7:13, 14; Flp 3:12-14; 1Ti 6:12
d Lu 6:46
e Mt 7:22, 23

**13:11** *Au “roho mwovu aliyemlemaza.”

**13:21** *Au “hamira.” #Tnn., “vipimo vya sea.” Sea moja ilikuwa sawa na kilogramu 3.3 au lita 7.33. Angalia Nyongeza B14. △Au “ukaumuka.”

manabii wote katika Ufalme
wa Mungu, lakini ninyi mki-
wa mmetupwa nje.[a] **29** Isito-
she, watu watakuja kutoka ma-
shariki na magharibi, na ku-
toka kaskazini na kusini, nao
wataketi mezani katika Ufal-
me wa Mungu. **30** Tazama!
kuna wale wa mwisho wata-
kaokuwa wa kwanza, na kuna
wale wa kwanza watakaokuwa
wa mwisho."[b]
**31** Saa ileile baadhi ya Ma-
farisayo wakaja na kumwa-
mbia: "Ondoka hapa uende
mahali pengine, kwa saba-
bu Herode anataka ku-
kuua." **32** Akawaambia: "Ne-
ndeni mkamwambie mbweha
huyo, 'Tazama! Ninawafuku-
za roho waovu na kuwaponya
watu leo na kesho, na siku
ya tatu nitakuwa nimemaliza.'
**33** Hata hivyo, lazima niende-
lee leo, kesho, na keshoku-
twa, kwa sababu haiwezeka-
ni* nabii kuuawa nje ya Ye-
rusalemu.[c] **34** Yerusalemu,
Yerusalemu, muuaji wa mana-
bii na aliyewapiga mawe wale
waliotumwa kwake[d]—nilijari-
bu mara ngapi kuwakusanya
watoto wako, kama vile kuku
anavyokusanya vifaranga
wake chini ya mabawa yake!
Lakini hamkutaka.[e] **35** Ta-
zama! Mmeachiwa nyumba
yenu.[f] Ninawaambia, hamta-
niona tena mpaka mtakapose-
ma, 'Amebarikiwa yule anaye-
kuja katika jina la Yehova!'"*[g]

**14** Siku moja ya Sabato,
Yesu alienda kula cha-
kula katika nyumba ya kio-
ngozi mmoja wa Mafarisayo,
nao walikuwa wakimtazama
sana. **2** Tazama! mbele yake
kulikuwa na mtu mwenye ugo-
njwa wa kuvimba mwili.*
**3** Basi Yesu akawauliza wale
wenye ujuzi wa Sheria na Ma-
farisayo: "Je, ni halali au si
halali kumponya mtu siku
ya Sabato?"[a] **4** Lakini waka-
nyamaza. Basi akamshika
mtu huyo, akamponya na ku-
mwambia aende zake. **5** Ki-
sha akawauliza: "Ni nani kati
yenu ambaye mwana wake au
ng'ombe wake akianguka nda-
ni ya kisima[b] siku ya Sabato,
hatamtoa humo mara moja?"[c]
**6** Wakashindwa kumjibu.
**7** Kisha akawapa mfano
watu walioalikwa, alipoona
jinsi walivyokuwa wakicha-
gua kuketi mahali pa heshima
zaidi.[d] Akawaambia: **8** "Mtu
akikualika kwenye karamu ya
ndoa, usiketi mahali pa he-
shima zaidi.[e] Huenda pia ame-
mwalika mtu mashuhuri kuli-
ko wewe. **9** Naye aliyewaali-
ka atakuja kukuambia, 'Mwa-
chie mtu huyu mahali
ulipoketi.' Kisha utaondoka
kwa aibu na kuketi mahali pa
chini kabisa. **10** Lakini una-
poalikwa, nenda uketi maha-
li pa chini kabisa, ili mtu ali-
yekualika akija akuambie, 'Ra-
fiki yangu, nenda uketi ma-
hali pa heshima zaidi.' Kisha
utakuwa na heshima mbele
ya wageni wenzako wote.[f]
**11** Kwa maana kila mtu ana-
yejiinua atanyenyekezwa, na
yeyote anayejinyenyekeza
atainuliwa."[g]
**12** Kisha akamwambia yule
mtu aliyemwalika: "Unapoa-
ndaa mlo wa mchana au wa jio-
ni, usiwaite rafiki zako, ndugu

**13:33** *Au "ni jambo lisilowaziwa."
**13:35** *Angalia Nyongeza A5.

**14:2** *Uvimbe unaosababishwa na umajimaji kuongezeka mwilini.

SURA YA 13
a Mt 8:11, 12
b Mt 19:30; Mk 10:31
c Mt 16:21
d 2Nya 24:20, 21; Ne 9:26
e Mt 23:37
f Law 26:31; 1Fa 9:7, 8; Yer 12:7; Yer 22:5
g Zb 118:26; Mt 23:38, 39

Safu ya 2

SURA YA 14
a Lu 6:9; Yoh 7:23
b Kut 23:5; Kum 22:4
c Mt 12:11; Lu 13:15
d Mt 23:2, 6; Lu 11:43; Lu 20:46
e Met 25:6, 7
f Met 15:33; Yak 4:10; 1Pe 5:5
g Met 29:23; Mt 23:12; Lu 18:14; Yak 4:6

zako, watu wako wa ukoo,
au jirani zako walio mataji-
ri. Huenda wao pia wakakuali-
ka, na hivyo kukulipa ulicho-
wafanyia. **13** Lakini unapoa-
ndaa karamu, waalike maski-
ni, viwete, vilema, na vipofu;[a]
**14** nawe utakuwa mwenye fu-
raha, kwa sababu hawana kitu
cha kukulipa. Kwa maana uta-
lipwa katika ufufuo[b] wa waadi-
lifu.”

**15** Aliposikia mambo hayo,
mmoja wa wageni akamwa-
mbia: “Mwenye furaha ni yule
anayekula* katika Ufalme wa
Mungu.”

**16** Yesu akamwambia: “Mtu
fulani alikuwa akiandaa mlo
mkubwa wa jioni,[c] naye aka-
waalika watu wengi. **17** Saa
ya mlo wa jioni ilipofika, aka-
mtuma mtumwa wake awaa-
mbie walioalikwa, ‘Njooni,
kwa sababu kila kitu kiko ta-
yari.’ **18** Lakini wote wakaa-
nza kutoa visingizio.[d] Mmoja
akasema, ‘Nilinunua sha-
mba, ninahitaji kwenda ku-
liona; tafadhali, niwie radhi.’
**19** Mwingine akasema, ‘Nime-
nunua jozi tano za ng’ombe,*
ninaenda kuwakagua; tafa-
dhali, niwie radhi.’[e] **20** Na
bado mwingine akasema, ‘Ni-
metoka tu kuoa, kwa hiyo si-
wezi kuja.’ **21** Basi yule mtu-
mwa akarudi na kumwambia
bwana wake mambo hayo. Ki-
sha yule bwana wa nyumba
akakasirika na kumwambia
mtumwa wake, ‘Nenda upesi
kwenye barabara kuu na vi-
chochoro vya jiji, uwalete ma-
skini, viwete, vipofu, na vile-
ma.’ **22** Baada ya muda yule
mtumwa akasema, ‘Bwana, ni-
mefanya ulivyoniagiza, lakini
bado kuna nafasi.’ **23** Basi
yule bwana akamwambia mtu-
mwa, ‘Nenda barabarani na
kwenye vijia uwahimize watu
waje, ili nyumba yangu ijae.[a]
**24** Kwa maana ninawaambia,
hakuna hata mmoja wa watu
waliokuwa wamealikwa ataka-
yeonja mlo wangu wa jioni.’”[b]

**25** Basi Yesu alikuwa akisa-
firi pamoja na umati mkubwa,
kisha akageuka na kuwaa-
mbia: **26** “Yeyote akija kwa-
ngu naye hamchukii* baba
yake na mama yake na mke
wake na watoto wake na ndu-
gu na dada zake, ndiyo, hata
uhai wake#[c] mwenyewe, hawe-
zi kuwa mwanafunzi wangu.[d]
**27** Yeyote asipouchukua mti
wake wa mateso* na kuni-
fuata hawezi kuwa mwanafu-
nzi wangu.[e] **28** Kwa mfano,
ni nani kati yenu anayetaka
kujenga mnara ambaye hake-
ti kwanza na kuhesabu gha-
rama, ili aone kama ana kia-
si cha kutosha kuukamilisha?
**29** La sivyo, ataweka msingi
lakini ashindwe kumaliza, na
wote wanaomtazama wataa-
nza kumdhihaki, **30** wakise-
ma: ‘Mtu huyu alianza kujenga
lakini akashindwa kumaliza.’
**31** Au mfalme akienda kupi-
gana vita na mfalme mwingi-
ne, je, haketi kwanza na ku-
fikiri iwapo akiwa na wana-
jeshi 10,000 anaweza kumshi-
nda yule anayekuja akiwa na
wanajeshi 20,000? **32** Ikiwa
hawezi, basi yule mfalme mwi-
ngine akiwa bado yuko mba-
li sana, yeye huwatuma maba-

SURA YA 14

*a* Ayu 31:16, 22; Met 3:27, 28
*b* Yoh 5:28, 29; Yoh 11:24; Mdo 24:15
*c* Mt 22:2
*d* Mt 22:3
*e* Mt 22:5

Safu ya 2

*a* Mt 22:9, 10
*b* Mt 21:43; Mt 22:8
*c* Ufu 12:11
*d* Mt 10:37; Lu 18:29, 30; Yoh 12:25
*e* Mt 16:24; Mk 8:34; Lu 9:23

---

**14:15** *Tnn., “anayekula mkate.” **14:19** *Au “ng’ombe kumi.”

**14:26** *Au “hampendi kwa kiwango kidogo zaidi.” #Au “nafsi yake.” **14:27** *Angalia Kamusi, uku. 2012, “Mti wa mateso.”

lozi ili kufanya amani. **33** Vi-
vyo hivyo, kwa hakika yeyote
kati yenu asipoaga* mali zake
zote hawezi kuwa mwanafunzi
wangu.[a]
**34** “Kwa kweli chumvi ni
nzuri. Lakini ikipoteza ngu-
vu yake, itakolezwa na nini?[b]
**35** Haifai kuchanganywa na
udongo wala mbolea. Watu
huitupa nje. Yule aliye na ma-
sikio ya kusikiliza na asiki-
lize.”[c]

**15** Basi wakusanya kodi
wote na watenda dha-
mbi walikuwa wakikusanyi-
ka karibu naye ili kumsiki-
liza.[d] **2** Mafarisayo na waa-
ndishi wakaendelea kunu-
ng’unika wakisema: “Mtu
huyu huwakaribisha watenda
dhambi na kula pamoja nao.”
**3** Ndipo akawaambia mfano
huu: **4** “Ikiwa mmoja wenu
ana kondoo 100, naye ampo-
teze mmoja, je, hatawaacha
wale 99 nyikani aende kumta-
futa yule aliyepotea mpaka
ampate?[e] **5** Na baada ya ku-
mpata, anambeba mabegani
na kushangilia. **6** Na anapo-
fika nyumbani anawaita rafi-
ki zake na jirani zake, na ku-
waambia, ‘Shangilieni pamo-
ja nami, kwa kuwa nimempata
kondoo wangu aliyekuwa ame-
potea.’[f] **7** Vivyo hivyo, nina-
waambia kwamba kutakuwa
na shangwe nyingi mbinguni
kwa sababu ya mtenda dha-
mbi mmoja anayetubu[g] kuliko
kwa waadilifu 99 ambao hawa-
hitaji kutubu.
**8** “Au mwanamke aliye na
sarafu kumi za drakma* aki-
poteza drakma# moja, je, ha-
tawasha taa, afagie nyumba
yake na kuitafuta kwa maki-
ni mpaka aipate? **9** Na baa-
da ya kuipata, anawaita rafi-
ki zake* na jirani zake na ku-
waambia, ‘Shangilieni pamo-
ja nami, kwa kuwa nimeipata
sarafu ya drakma# niliyo-
kuwa nimepoteza.’ **10** Vivyo
hivyo, ninawaambia kwamba
malaika wa Mungu husha-
ngilia mtenda dhambi mmoja
anapotubu.”[a]
**11** Kisha akasema: “Mtu fu-
lani alikuwa na wana wawili.
**12** Yule mdogo akamwambia
baba yake, ‘Baba, nipe sehe-
mu ya urithi ambayo ni ya-
ngu.’ Basi akawagawia wana-
we mali yake. **13** Baada ya
siku chache, yule mwana mdo-
go akakusanya vitu vyake vyo-
te akasafiri kwenda nchi ya
mbali, akiwa huko akatumia
vibaya mali yake kwa kuishi
maisha ya anasa.* **14** Alipo-
kuwa ametumia kila kitu, njaa
kali sana ikatokea katika nchi
hiyo yote, naye hakuwa na
chochote. **15** Hata alienda
kuajiriwa na raia mmoja
wa nchi hiyo, ambaye alimpe-
leka kwenye mashamba yake
akalishe nguruwe.[b] **16** Naye
alitamani kujishibisha kwa
maganda ya karuba ambayo
nguruwe walikuwa wakila, la-
kini hakuna mtu aliyempa
chochote.
**17** “Aliporudiwa na fahamu
akasema, ‘Baba yangu ameaji-
ri wafanyakazi wengi nao
wana mkate kwa wingi, lakini
mimi ninakufa njaa! **18** Nita-
funga safari kwenda kwa
baba yangu na kumwambia:

---

**14:33** *Au “asipoacha.” **15:8** *Angalia Nyongeza B14. **15:8, 9** #Angalia Nyongeza B14.

**15:9** *Au “wanawake ambao ni rafiki zake.” **15:13** *Au “upotovu; bila kujali.”

---

SURA YA 14
a Mt 19:27; Lu 9:62; Flp 3:7, 8
b Mt 5:13; Mk 9:50; Kol 4:6
c Mt 13:43; Mk 4:9; Ufu 2:29

SURA YA 15
d Mt 9:10, 11; Mk 2:15, 16; Lu 5:29, 30; 1Ti 1:15
e Eze 34:11, 16; Mt 18:12, 13; Lu 19:10
f Mt 18:14; Ro 12:15; 1Pe 2:25
g Eze 33:11; Lu 5:32

Safu ya 2
a Mt 9:13; Mk 2:17
b Law 11:7, 8

“Baba, nimetenda dhambi dhi-
di ya mbingu na dhidi yako.
**19** Sistahili tena kuitwa mwa-
nao. Naomba niwe mmoja wa
wafanyakazi wako.”’ **20** Basi
akaondoka na kwenda kwa
baba yake. Akiwa mbali, baba
yake akamwona na kumsikiti-
kia, akakimbia, akamkumba-
tia* na kumbusu kwa woro-
ro. **21** Kisha yule mwana
akamwambia, ‘Baba, nimete-
nda dhambi dhidi ya mbingu
na dhidi yako.[a] Sistahili
tena kuitwa mwanao.’ **22** La-
kini baba yake akawaambia
watumwa, ‘Leteni upesi ka-
nzu bora zaidi na kumvika,
pia mvisheni pete mkononi
na viatu miguuni. **23** Vilevi-
le, leteni ndama aliyenone-
shwa, mchinjeni, nasi tule na
tusherehekee, **24** kwa saba-
bu huyu mwanangu alikuwa
amekufa na sasa yuko hai;[b]
alikuwa amepotea naye ame-
patikana.’ Basi wakaanza ku-
sherehekea.

**25** “Sasa mwanawe mku-
bwa alikuwa shambani, ali-
pokuwa akirudi na kukaribia
nyumba, akasikia sauti ya mu-
ziki na dansi. **26** Basi aka-
mwita mtumishi mmoja aka-
muuliza kilichokuwa kikie-
ndelea. **27** Akamjibu, ‘Ndu-
gu yako amerudi, kwa hiyo
baba yako amechinja nda-
ma aliyenoneshwa kwa saba-
bu amerudi akiwa na afya
njema.’* **28** Lakini akakasi-
rika na kukataa kuingia
ndani. Basi baba yake akato-
ka nje akaanza kumbembele-
za. **29** Akamjibu baba yake,
‘Tazama! nimekutumikia kwa
miaka mingi na sijawahi kuvu-
nja amri yako hata mara
moja, lakini hujawahi kunipa
hata mara moja mwanambu-
zi ili nijifurahishe pamoja na
rafiki zangu. **30** Lakini mara
tu alipofika huyu mwanao ali-
yetumia vibaya* mali yako na
makahaba, ulimchinjia nda-
ma aliyenoneshwa.’ **31** Baba
yake akamjibu, ‘Mwanangu,
umekuwa pamoja nami siku-
zote, na vitu vyangu vyote ni
vyako. **32** Lakini ilibidi tu-
sherehekee na kushangilia,
kwa maana ndugu yako aliku-
wa amekufa lakini sasa yuko
hai; alikuwa amepotea naye
amepatikana.’”

**16** Pia, Yesu akawaambia
wanafunzi wake: “Tajiri
fulani alikuwa na msimamizi*
ambaye alishtakiwa kwamba
anatumia vibaya mali yake.
**2** Basi akamwita na kumwa-
mbia, ‘Ni mambo gani haya
ninayosikia kukuhusu? Lete
rekodi za usimamizi kwa sa-
babu huwezi tena kusimamia
nyumba yangu.’ **3** Kisha yule
msimamizi akajiambia, ‘Nita-
fanya nini kwa kuwa bwa-
na wangu ananiondoa kazi-
ni? Sina nguvu za kulima na
ninaona aibu kuombaomba.
**4** Aha! Najua nitakachofanya,
ili nitakapoachishwa kazi,
watu wanikaribishe nyumba-
ni mwao.’ **5** Akawaita mmoja
mmoja wale waliokuwa na ma-
deni ya bwana wake, akamuu-
liza wa kwanza, ‘Unadaiwa
kiasi gani na bwana wangu?’
**6** Akajibu, ‘Vipimo* 100 vya

SURA YA 15

*a* 2Nya 7:14
Zb 32:5
Zb 51:4
Met 28:13
Lu 18:13
1Yo 1:9

*b* Ro 6:13
Efe 2:4, 5

**15:20** * Tnn., “akamwangukia shingoni.”
**15:27** * Au “amerudi salama.”
**15:30** * Tnn., “aliyekula; aliyeharibu.”
**16:1** * Au “msimamizi wa nyumba.”
**16:6** * Au “vipimo vya bathi.” Bathi moja ilikuwa sawa na lita 22. Angalia Nyongeza B14.

mafuta ya zeituni.’ Akamwa-
mbia, ‘Chukua hati yako
ya mapatano, uketi na upe-
si uandike 50.’ **7** Kisha aka-
muuliza mwingine, ‘Na wewe,
unadaiwa kiasi gani?’ Akase-
ma, ‘Vipimo vikubwa 100* vya
ngano.’ Akamwambia, ‘Chu-
kua hati yako ya mapatano
uandike 80.’ **8** Bwana wake
akamsifu yule msimamizi
kwa sababu ingawa hakuwa
mwadilifu, alitenda kwa he-
kima inayotumika;* kwa maa-
na wana wa mfumo huu wa
mambo# wana hekima zaidi
katika kizazi chao kuliko wali-
vyo wana wa nuru.[a]
**9** “Pia, ninawaambia: Jifa-
nyieni marafiki kupitia mali
zisizo za uadilifu,[b] ili zitaka-
pokwisha wawapokee kati-
ka makao ya milele.[c] **10** Mtu
aliye mwaminifu katika lili-
lo dogo ni mwaminifu kati-
ka lililo kubwa pia, na mtu
asiye mwaminifu katika lili-
lo dogo si mwaminifu kati-
ka lililo kubwa pia. **11** Kwa
hiyo, msipokuwa waaminifu
kuhusu mali zisizo za uadi-
lifu, ni nani atakayewakabi-
dhi kilicho cha kweli? **12** Na
msipokuwa waaminifu kuhu-
su mali ya mtu mwingine, ni
nani atakayewapa mali yenu
wenyewe?[d] **13** Hakuna mtu-
mishi anayeweza kuwatumi-
kia mabwana wawili, kwa
maana atamchukia mmoja na
kumpenda mwingine, au ata-
shikamana na mmoja na ku-
mdharau mwingine. Hamwezi
kuwa watumwa wa Mungu na
wa Utajiri.”[a]
**14** Sasa Mafarisayo, wa-
liopenda pesa, walikuwa waki-
sikiliza mambo hayo yote,
nao wakaanza kumdhihaki.[b]
**15** Basi akawaambia: “Mnaji-
tangaza kuwa waadilifu mbe-
le ya wanadamu,[c] lakini Mu-
ngu anaijua mioyo yenu.[d] Kwa
maana kitu kinachoheshimi-
wa sana na wanadamu kina-
mchukiza Mungu.[e]
**16** “Sheria na Manabii wa-
likuwa mpaka Yohana. Tangu
wakati huo habari njema za
Ufalme wa Mungu zinata-
ngazwa, na watu wa na-
mna zote wanajitahidi kuufi-
kia.[f] **17** Kwa kweli, ni rahi-
si zaidi kwa mbingu na dunia
kupitilia mbali kuliko sehemu
yoyote ya herufi ya Sheria ku-
kosa kutimia.[g]
**18** “Kila mtu anayempa ta-
laka mke wake na kuoa mwi-
ngine anafanya uzinzi, na ye-
yote anayemwoa mwanamke
aliyepewa talaka na mumewe
anafanya uzinzi.[h]
**19** “Kulikuwa na tajiri
ambaye alikuwa akivaa ma-
vazi ya zambarau na kitani,
na alifurahia maisha ya kifa-
hari siku kwa siku. **20** Laki-
ni mtu fulani aliyekuwa
akiombaomba aliyeitwa La-
zaro, alikuwa akiletwa kwe-
nye lango lake. Alikuwa na vi-
donda mwili mzima, **21** naye
alikuwa akitamani kula maba-
ki yaliyoanguka kutoka kwe-
nye meza ya yule tajiri. Ndi-
yo, pia, mbwa walikuwa wa-
kija na kuramba vidonda vya-
ke. **22** Baada ya muda yule
mtu aliyekuwa akiombaomba
akafa, malaika wakambeba

**16:7** *Au “vipimo 100 vya kori.” Kori moja ilikuwa sawa na kilogramu 170. Angalia Nyongeza B14. **16:8** *Au “kwa busara; kwa werevu.” #Angalia Kamusi, uku. 2012, “Mfumo wa mambo.”

**SURA YA 16**
*a* Yoh 12:36, Efe 5:8, 1Th 5:5
*b* Mt 19:21, 1Ti 6:17
*c* Mt 25:34, Lu 12:20, 21
*d* Lu 12:48

**Safu ya 2**
*a* Mt 6:24
*b* Isa 53:3
*c* Mt 6:2, Mt 23:27, 28, Lu 18:9
*d* 1Sa 16:7, 1Nya 28:9, 2Nya 6:30
*e* 1Pe 5:5
*f* Mt 11:12, 13
*g* Mt 5:17, 18
*h* Mt 5:32, Mt 19:9, Mk 10:11, 12

na kumpeleka kando ya
Abrahamu.[*]
“Pia, yule tajiri akafa na
kuzikwa. **23** Akiwa Kaburi-
ni[*] akatazama juu, akitese-
ka sana, akamwona Abraha-
mu kwa mbali na Lazaro aki-
wa kando yake.[#] **24** Kwa
hiyo akamwita, ‘Baba Abraha-
mu, nihurumie, umtume La-
zaro achovye ncha ya kidole
chake katika maji aupoze uli-
mi wangu, kwa maana nina-
teseka sana katika moto
huu mkali.’ **25** Lakini Abra-
hamu akamwambia, ‘Mwa-
nangu, kumbuka wewe uliku-
wa na vitu vingi vizuri mai-
shani, naye Lazaro aliteseka
sana. Hata hivyo, sasa ana-
farijika lakini wewe unatese-
ka. **26** Isitoshe, kuna shimo
kubwa kati yetu nanyi, hivi
kwamba wale wanaotaka ku-
vuka kutoka hapa kuja kwe-
nu hawawezi, wala watu hawa-
wezi kuvuka kutoka huko na
kuja kwetu.’ **27** Kisha akase-
ma, ‘Basi kama ni hivyo nina-
kuomba, baba, umtume kwe-
nye nyumba ya baba yangu,
**28** ili awatolee ushahidi kami-
li ndugu zangu watano wasi-
je wakaingia mahali hapa pa
mateso.’ **29** Lakini Abraha-
mu akasema, ‘Wana Musa na
Manabii; waache wawasikili-
ze hao.’[a] **30** Kisha akasema,
‘Hapana, Baba Abrahamu, ha-
watasikiliza, lakini mtu fu-
lani kutoka kwa wafu akie-
nda kwao, watatubu.’ **31** La-
kini akamwambia, ‘Kama ha-
wamsikilizi Musa[b] na Manabii,
hawataamini hata mtu fu-
lani akifufuliwa kutoka kwa
wafu.’”

**17** Ndipo akawaambia wa-
nafunzi wake: “Lazi-
ma vikwazo vije. Hata hi-
vyo, ole wake mtu atakaye-
visababisha! **2** Ingekuwa
afadhali kwake kama angefu-
ngiwa shingoni jiwe la kusa-
gia kisha atupwe baharini ku-
liko amkwaze mmoja wa hawa
wadogo.[a] **3** Jiangalieni ninyi
wenyewe. Ndugu yako akite-
nda dhambi mkemee,[b] na aki-
tubu, msamehe.[c] **4** Hata aki-
kutendea dhambi mara saba
kwa siku, naye anarudi kwako
mara saba akisema, ‘ninatu-
bu,’ unapaswa kumsamehe.”[d]
**5** Mitume wakamwambia
Bwana: “Tusaidie tuwe na
imani zaidi.”[e] **6** Bwana aka-
sema: “Kama mngekuwa na
imani inayolingana na mbegu
ya haradali, mngeuambia mti
huu wa mforsadi, ‘Ng’oka uka-
pandwe baharini!’ nao unge-
watii.[f]
**7** “Ni nani kati yenu aliye
na mtumwa anayelima sha-
mba au kuchunga wanya-
ma, ambaye akirudi kutoka
shambani, atamwambia ‘Njoo
upesi, keti ule chakula’?
**8** Hapana. Badala yake ata-
mwambia, ‘Nitayarishie cha-
kula cha jioni, na ujifunge
vazi la kazi ili unihudumie
mpaka nitakapomaliza kula
na kunywa, kisha unawe-
za kula na kunywa.’ **9** Je,
utamshukuru mtumwa huyo
kwa sababu alifanya mambo
uliyomwagiza? **10** Vivyo hi-
vyo, baada ya kufanya mambo
mliyoagizwa, semeni: ‘Sisi ni
watumwa wasiofaa kitu. Tu-

**16:22** *Tnn., “kwenye kifua cha Abrahamu.” **16:23** *Au “Hadesi.” Angalia Kamusi, uku. 2012. #Tnn., “kwenye kifua chake.”

**SURA YA 16**
*a* Kum 18:18; Lu 24:25-27
*b* Yoh 5:46

Safu ya 2

**SURA YA 17**
*a* Mt 18:6; Mk 9:42
*b* Met 17:10
*c* Law 19:17; Mt 18:15
*d* Isa 55:7; Mt 6:12; Mt 18:21, 22; Kol 3:13; 1Pe 4:8
*e* Mk 9:23, 24; Ebr 12:2
*f* Mt 17:20; Mt 21:21; Mk 11:23

mefanya kile tulichopaswa ku-
fanya.'"[a]
**11** Alipokuwa akienda Ye-
rusalemu, alipita kati ya Sa-
maria na Galilaya. **12** Alipo-
kuwa akiingia katika kijiji fu-
lani alikutana na wanaume
kumi wenye ukoma, lakini wa-
lisimama mbali naye.[b] **13** Ki-
sha wakasema kwa sauti
kubwa: "Yesu, Mwalimu, tu-
hurumie!"* **14** Alipowaona,
akawaambia: "Nendeni mka-
jionyeshe kwa makuhani."[c]
Basi walipokuwa wakienda
wakatakaswa.[d] **15** Mmoja
wao alipoona amepona,
akarudi akimtukuza Mungu
kwa sauti kubwa. **16** Akaa-
nguka kifudifudi miguuni pa
Yesu na kumshukuru. Isito-
she, alikuwa Msamaria.[e]
**17** Yesu akauliza: "Wote kumi
walitakaswa, sivyo? Basi,
wako wapi wale wengine tisa?
**18** Je, hakuna mwingine ali-
yerudi ili kumtukuza Mungu
isipokuwa mtu huyu wa taifa
lingine?" **19** Kisha akamwa-
mbia: "Simama uende; imani
yako imekuponya."[f]
**20** Mafarisayo walipomuuli-
za Ufalme wa Mungu utaku-
ja lini,[g] aliwajibu: "Ufalme wa
Mungu hautakuja ukioneka-
na waziwazi; **21** wala watu
hawatasema, 'Tazama! uko
hapa!' au, 'Uko pale!' Kwa maa-
na tazama! Ufalme wa Mungu
uko katikati yenu."*[h]
**22** Kisha akawaambia wana-
funzi: "Siku zitafika ambapo
mtatamani kuona moja kati
ya siku za Mwana wa binada-
mu lakini hamtaiona. **23** Na
watu watawaambia, 'Angalia
pale!' au, 'Angalia hapa!'
Msiende wala msiwafuate.[a]
**24** Kwa maana kama radi ina-
vyong'aa kutoka sehemu moja
ya mbingu mpaka sehemu nyi-
ngine, ndivyo Mwana wa bi-
nadamu[b] atakavyokuwa kati-
ka siku yake.[c] **25** Hata hivyo,
kwanza lazima apatwe na ma-
teso mengi na kukataliwa na
kizazi hiki.[d] **26** Isitoshe,
kama ilivyokuwa katika siku
za Noa,[e] ndivyo itakavyokuwa
katika siku za Mwana wa bina-
damu:[f] **27** walikuwa wakila,
walikuwa wakinywa, wanaume
walikuwa wakioa na wanawa-
ke wakiolewa, mpaka siku
ambayo Noa aliingia ndani ya
safina,[g] na Gharika ikaja na
kuwaangamiza wote.[h] **28** Vi-
vyo hivyo, kama ilivyokuwa
katika siku za Loti:[i] walikuwa
wakila, walikuwa wakinywa,
walikuwa wakinunua, waliku-
wa wakiuza, walikuwa wakipa-
nda, na walikuwa wakijenga.
**29** Lakini siku ambayo Loti
alitoka Sodoma, kulinyesha
mvua ya moto na kiberiti ku-
toka mbinguni na wote wakaa-
ngamizwa.[j] **30** Ndivyo itaka-
vyokuwa siku ambayo Mwana
wa binadamu atafunuliwa.[k]
**31** "Siku hiyo mtu aliye
kwenye paa la nyumba asishu-
ke kuchukua mali iliyo nda-
ni ya nyumba yake, vivyo hi-
vyo mtu aliye shambani, asiru-
di kwenye vitu vilivyo nyuma.
**32** Mkumbukeni mke wa Loti.[l]
**33** Yeyote anayetaka kuuokoa
uhai wake* ataupoteza, laki-
ni yeyote anayeupoteza atauo-
koa.[m] **34** Ninawaambia, usi-
ku huo watu wawili wataku-
wa katika kitanda kimoja;

**17:13** *Au "tuonyeshe rehema!" **17:21** *Au "uko miongoni mwenu."

**17:33** *Au "nafsi yake."

**SURA YA 17**
a 1Ko 9:16
b Law 13:45, 46
c Law 14:2-4; Kum 24:8; Mt 8:3, 4; Lu 5:13, 14
d 2Fa 5:1, 14
e 2Fa 17:24; Yoh 4:9
f Mt 9:22; Mk 5:34; Lu 7:50
g Mt 24:3
h Mt 12:28; Mt 21:5

**Safu ya 2**
a Mt 24:23; Mk 13:21; Lu 21:8; 1Yo 4:1
b Da 7:13
c Mt 24:27
d Mk 8:31; Mk 9:31; Lu 9:22
e Mwa 6:5
f Mt 24:37-39
g Mwa 7:7
h Mwa 7:17, 21
i Mwa 19:15
j Mwa 19:24, 25
k 1Ko 1:7; 2Th 1:7, 8
l Mwa 19:17, 26
m Mt 10:39; Mt 16:25; Mk 8:35; Lu 9:24; Yoh 12:25

mmoja atachukuliwa, lakini
mwingine ataachwa.[a] **35** Wa-
nawake wawili watakuwa wa-
kisaga kwenye jiwe moja la ku-
sagia; mmoja atachukuliwa na
mwingine ataachwa.” **36** *—
**37** Basi wakamuuliza: “Wapi,
Bwana?” Akawajibu: “Mahali
palipo na mzoga, hapo ndipo
tai watakapokusanyika.”[b]

**18** Kisha akawaambia mfa-
no ili kuwaonyesha
umuhimu wa kuendelea kusali
bila kukata tamaa.[c] **2** Akase-
ma: “Katika jiji fulani kuliku-
wa na mwamuzi ambaye
hakumwogopa Mungu wala ha-
kumheshimu mtu yeyote.
**3** Pia, katika jiji hilo kuliku-
wa na mjane ambaye aliku-
wa akienda kwake na kumwo-
mba, ‘Hakikisha kwamba kesi
yangu itaamuliwa kwa haki.’
**4** Kwa muda fulani yule mwa-
muzi alikataa, lakini baada-
ye akajiambia, ‘Ingawa si-
mwogopi Mungu wala simhe-
shimu mtu yeyote, **5** kwa
sababu huyu mjane anaende-
lea kunisumbua, nitahakiki-
sha amepata haki ili asiende-
lee kuja kunichosha na mao-
mbi yake.’”*[d] **6** Kisha Bwana
akasema: “Sikieni alichosema
mwamuzi huyo ingawa si mwa-
dilifu! **7** Kwa hakika, je, Mu-
ngu hatawatendea haki watu
wake waliochaguliwa ambao
wanamlilia mchana na usiku,[e]
huku akiwaonyesha subira?[f]
**8** Ninawaambia, atawatendea
haki upesi. Hata hivyo, Mwana
wa binadamu atakapofika, je,
kweli ataipata imani hii* du-
niani?”

**9** Pia, aliwaambia mfano
huu wale waliojiona kuwa
waadilifu na kuwadharau we-
ngine: **10** “Watu wawili wa-
lipanda kwenda hekaluni ku-
sali, mmoja alikuwa Farisayo
na mwingine mkusanya kodi.
**11** Yule Farisayo akasimama
na kuanza kusali akisema mo-
yoni, ‘Ee Mungu, ninakushu-
kuru kwa sababu mimi si
kama watu wengine—wanya-
ng’anyi, wasio waadilifu, wa-
zinzi—au hata kama mkusa-
nya kodi huyu. **12** Mimi hu-
funga mara mbili kwa juma;
ninatoa sehemu ya kumi ya
mapato yangu yote.’[a] **13** La-
kini yule mkusanya kodi aliku-
wa amesimama mbali kidogo
na hata hakutaka kutazama
mbinguni, bali alijipigapiga
kifuani akisema, ‘Ee Mungu,
nihurumie* mimi mtenda dha-
mbi.’[b] **14** Ninawaambia, mtu
huyu alishuka kwenda nyu-
mbani akiwa mwadilifu mbele
za Mungu kuliko yule Farisa-
yo.[c] Kwa sababu kila mtu ana-
yejiinua atafedheheshwa, la-
kini yeyote anayejinyenyeke-
za atainuliwa.”[d]

**15** Sasa watu wakamletea
Yesu watoto wao wadogo ili
awaguse, lakini wanafunzi wa-
lipoona hivyo wakaanza ku-
wakemea.[e] **16** Lakini Yesu
akawaita wale watoto, akise-
ma: “Waacheni watoto wado-
go waje kwangu, na msijari-
bu kuwazuia, kwa maana Ufal-
me wa Mungu ni wa wale walio
kama wao.[f] **17** Kwa kweli ni-
nawaambia, yeyote asiyeupo-
kea Ufalme wa Mungu kama
mtoto mdogo hataingia ka-
mwe ndani yake.”[g]

SURA YA 17
a Mt 24:40, 41
b Mt 24:28

SURA YA 18
c Ro 12:12, Efe 6:18, Flp 4:6, Kol 4:2, 1Th 5:17
d Lu 11:7, 8
e Ufu 6:9, 10
f 2Pe 3:9

Safu ya 2
a Mt 23:23
b Zb 51:1-3
c Isa 66:2, Mt 21:28-31
d Isa 2:11, Mt 23:12, Yak 4:6, 1Pe 5:5
e Mt 19:13-15, Mk 10:13-16
f 1Pe 2:2
g Mt 18:3, Mk 10:15

**17:36** *Angalia Nyongeza A3. **18:5** *Au “kunishambulia mpaka animalize.” **18:8** *Au “imani kama hii.” Tnn., “ile imani.”

**18:13** *Au “nionyeshe rehema.”

**18** Mtawala fulani akamuu-
liza: “Mwalimu Mwema, nina-
paswa kufanya nini ili ni-
urithi uzima wa milele?”[a]
**19** Yesu akamwambia: “Kwa
nini unaniita mwema? Haku-
na aliye mwema, isipokuwa
mmoja, Mungu.[b] **20** Unazi-
jua amri hizi: ‘Usifanye uzi-
nzi,[c] usiue,[d] usiibe,[e] usitoe
ushahidi wa uwongo,[f] mheshi-
mu baba yako na mama
yako.’”[g] **21** Ndipo akasema:
“Nimeyashika hayo yote tangu
nilipokuwa kijana.” **22** Baa-
da ya kusikia hilo, Yesu aka-
mwambia, “Bado kuna jambo
unalokosa: Uza kila kitu uli-
cho nacho na uwagawie ma-
skini pesa hizo, nawe utaku-
wa na hazina mbinguni; ki-
sha uje uwe mfuasi wangu.”[h]
**23** Aliposikia hivyo, akahuzu-
nika sana, kwa sababu aliku-
wa tajiri sana.[i]

**24** Yesu akamtazama na ku-
sema: “Itakuwa vigumu sana
kwa wale walio na pesa kui-
ngia katika Ufalme wa Mu-
ngu![j] **25** Kwa kweli, ni rahisi
zaidi kwa ngamia kupita kati-
ka tundu la sindano ya kusho-
nea kuliko tajiri kuingia kati-
ka Ufalme wa Mungu.”[k]
**26** Wale waliosikia hilo wa-
kauliza: “Ni nani anayewe-
za kuokolewa?”[l] **27** Akase-
ma: “Mambo yasiyowezekana
kwa wanadamu yanawezeka-
na kwa Mungu.”[m] **28** Lakini
Petro akamwambia: “Tazama!
Tumeacha vitu vyetu na ku-
kufuata.”[n] **29** Akawaambia:
“Kwa kweli ninawaambia, ha-
kuna yeyote ambaye amea-
cha nyumba, au mke, au ndu-
gu, au wazazi, au watoto
kwa ajili ya Ufalme wa Mungu[o]

**SURA YA 18**

a Mt 19:16-22, Mk 10:17-22, Lu 10:25-28
b Mt 19:17, Mk 10:18
c Kut 20:14, Kum 5:18
d Kut 20:13, Kum 5:17
e Kut 20:15, Kum 5:19
f Kut 20:16, Kum 5:20
g Kut 20:12, Kum 5:16, Ro 13:9, Efe 6:2
h Mt 6:20, Mt 19:21, Mk 10:21, Lu 12:33, 1Ti 6:18, 19
i Mt 19:22, Mk 10:22
j Met 11:28, Mt 19:23, Mk 10:23, 24, 1Ti 6:9
k Mt 19:24, Mk 10:25
l Mt 19:25
m Mt 19:26, Mk 10:27
n Mt 19:27
o Mt 19:28, 29, Mk 10:29, 30

**Safu ya 2**

a Ufu 2:10
b Mt 16:21, Mt 20:17-19, Mk 10:32-34
c Mt 27:2, Mdo 3:13
d Zb 22:7
e Isa 50:6
f Isa 53:5, 7
g Mk 10:33, 34, Lu 9:22
h Mt 20:29-34, Mk 10:46-52

**30** ambaye hatapata mara
nyingi zaidi wakati huu, na ka-
tika mfumo wa mambo* unao-
kuja, uzima wa milele.”[a]

**31** Ndipo akawaita kando
wale 12 na kuwaambia: “Ta-
zama! Tunapanda kwenda Ye-
rusalemu, na mambo yote ya-
liyoandikwa kupitia manabii
kuhusu Mwana wa binadamu
yatatimia.*[b] **32** Kwa mfano,
atatiwa mikononi mwa watu
wa mataifa[c] naye atadhihaki-
wa,[d] atatendewa kwa dharau,
na kutemewa mate.[e] **33** Wa-
tampiga mijeledi, kisha wata-
muua,[f] lakini siku ya tatu ata-
fufuka.”[g] **34** Hata hivyo, ha-
wakuelewa maana ya mambo
hayo, kwa sababu walikuwa
wamefichwa maneno hayo,
nao hawakuelewa mambo ya-
liyosemwa.

**35** Yesu alipokaribia Yeriko
kipofu mmoja alikuwa ameketi
kando ya barabara akiombao-
mba.[h] **36** Aliposikia umati
ukipita, akaanza kuuliza kili-
chokuwa kikiendelea. **37** Wa-
kamjibu: “Yesu Mnazareti
ndiye anayepita!” **38** Ndipo
akasema kwa sauti kubwa:
“Yesu, Mwana wa Daudi, ni-
hurumie!”* **39** Wale walioku-
wa mbele wakaanza kumke-
mea wakimwambia anyama-
ze, lakini akazidi kusema
kwa sauti kubwa: “Mwana wa
Daudi, nihurumie!”* **40** Ki-
sha Yesu akasimama na kua-
giza mtu huyo aletwe kwake.
Alipokaribia, Yesu akamuu-
liza: **41** “Unataka nikufanyie
nini?” Akasema: “Bwana, nao-
mba niweze kuona tena.”

---

**18:30** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **18:31** *Au “yatakamilika.” **18:38, 39** *Au “nionyeshe rehema!”

**42** Basi Yesu akamwambia:
“Ona tena; imani yako imeku-
ponya.”[a] **43** Mara moja akaa-
nza kuona tena, naye akaanza
kumfuata Yesu[b] huku akimtu-
kuza Mungu. Pia, watu wote
walipoona hayo, wakamsifu
Mungu.[c]

**19** Yesu akaingia Yeriko,
naye alikuwa akipita ka-
tika jiji hilo. **2** Kulikuwa na
mwanamume aliyeitwa Zaka-
yo; alikuwa mkuu wa waku-
sanya kodi, na alikuwa taji-
ri. **3** Basi, alitamani sana
kumwona Yesu, lakini ha-
kuweza kwa sababu ya uma-
ti, kwa maana alikuwa mfupi.
**4** Basi akakimbia mbele na
kupanda juu ya mti wa
mkuyu* ili amwone Yesu, kwa
maana alikuwa karibu kupi-
tia njia hiyo. **5** Yesu alipofi-
ka hapo, akatazama juu
akamwambia: “Zakayo, shu-
ka haraka, kwa maana leo la-
zima nikae nyumbani kwako.”
**6** Basi akashuka haraka na
kumkaribisha kwa shangwe
awe mgeni wake. **7** Wote wa-
lipoona hivyo, wakaanza ku-
nung’unika wakisema: “Amee-
nda kumtembelea mtenda
dhambi.”[d] **8** Lakini Zakayo
akasimama na kumwambia
Bwana: “Tazama! Nitawapa
maskini nusu ya mali za-
ngu, Bwana, na chochote
nilichomnyang’anya mtu,* ni-
tamrudishia mara nne.”[e]
**9** Ndipo Yesu akamwambia:
“Leo wokovu umekuja katika
nyumba hii, kwa sababu yeye
pia ni mwana wa Abrahamu.
**10** Kwa maana Mwana wa bi-
nadamu alikuja kutafuta na
kuokoa kilichopotea.”[a]

**11** Walipokuwa wakisikili-
za mambo hayo, akawaambia
mfano mwingine, kwa saba-
bu alikuwa karibu na Yeru-
salemu nao walifikiri Ufalme
wa Mungu ungetokea ghafla.[b]
**12** Basi akasema: “Mtu fulani
wa familia mashuhuri alitaka
kusafiri kwenda nchi ya mba-
li[c] ili apokee mamlaka ya kifal-
me kisha arudi. **13** Akawaita
kumi kati ya watumwa wake
akawapa mina* kumi na ku-
waambia, ‘Fanyeni nazo bia-
shara mpaka nitakaporudi.’[d]
**14** Lakini raia zake wali-
mchukia, nao wakatuma ma-
balozi wamfuate na kusema,
‘Hatutaki mtu huyu awe mfal-
me wetu.’

**15** “Mwishowe aliporudi ba-
ada ya kupokea mamlaka ya
kifalme,* aliwaita watumwa
aliokuwa amewapa pesa,# ili
ajue faida waliyopata kwa ku-
fanya biashara.[e] **16** Basi wa
kwanza akaja na kusema,
‘Bwana, mina yako moja ime-
leta faida ya mina kumi.’[f]
**17** Akamwambia, ‘Umefanya
vema, mtumwa mwema! Kwa
kuwa umekuwa mwaminifu
katika jambo dogo sana, uta-
tawala majiji kumi.’[g] **18** Ki-
sha wa pili akaja na ku-
sema, ‘Bwana, mina yako
moja, imeleta faida ya mina
tano.’[h] **19** Vilevile akamwa-
mbia, ‘Wewe pia, utatawala
majiji matano.’ **20** Lakini
mwingine akaja, akasema,
‘Bwana, hii hapa mina yako,

**19:4** *Au “mforsadi-tini.” **19:8** *Au “nilichomnyang’anya kwa shtaka la uwongo.”

**19:13** *Mina ya Ugiriki ilikuwa na uzito wa gramu 340 na ilikuwa na thamani ya drakma 100. Angalia Nyongeza B14.
**19:15** *Au “ufalme.” #Tnn., “fedha.”

**SURA YA 18**
a Lu 7:50; Lu 17:19
b Mt 20:34
c Lu 5:26

**SURA YA 19**
d Mt 9:11; Lu 5:30; Lu 15:2
e Kut 22:1; Law 6:4, 5

**Safu ya 2**
a Eze 34:16; Mt 9:13; Mt 15:24; Lu 15:4; Ro 5:8; 1Ti 1:15
b Mdo 1:6
c Mt 25:14; Mk 13:34; Yoh 18:36
d Mt 25:15
e Mt 25:19
f Mt 25:20, 21
g Lu 16:10
h Mt 25:22, 23

niliifunga kwa kitambaa ni-
kaificha. **21** Nilikuogopa
kwa sababu wewe ni mtu mka-
li; wewe huchukua kile amba-
cho hukuweka akiba, na kuvu-
na kile ambacho hukupanda.’[a]
**22** Akamwambia, ‘Ninakuhu-
kumu kwa maneno yako mwe-
nyewe, mtumwa mwovu. Uli-
jua, sivyo, kwamba mimi ni
mtu mkali, ambaye huchukua
kile ambacho sikuweka akiba
na kuvuna kile ambacho si-
kupanda?[b] **23** Basi kwa nini
hukuziweka pesa* zangu ben-
ki? Kisha baada ya kurudi, ni-
ngezichukua zikiwa na faida.’

**24** “Ndipo akawaambia wale
waliokuwa wamesimama hapo,
‘Chukueni mina hiyo mka-
mpe yule aliye na mina kumi.’[c]
**25** Lakini wakamwambia,
‘Bwana, tayari huyo ana mina
kumi!’— **26** ‘Ninawaambia,
kila mtu aliye na kitu, ataonge-
zewa, lakini yule asiye na kitu,
hata kile alicho nacho kitachu-
kuliwa.[d] **27** Isitoshe, waleteni
adui zangu ambao hawakuta-
ka niwe mfalme wao, muwaue
mbele yangu.’”

**28** Baada ya Yesu kusema
hayo, akapanda kuelekea Ye-
rusalemu. **29** Alipokaribia
Bethfage na Bethania kwe-
nye Mlima wa Mizeituni,[e] aka-
watuma wawili kati ya wana-
funzi,[f] **30** akisema: Nendeni
katika kijiji mtakachokiona,
na mtakapoingia mtamwona
mwanapunda akiwa ame-
fungwa, ambaye hakuna mtu
amewahi kuketi juu yake. Mfu-
ngueni na kumleta. **31** La-
kini mtu akiwauliza, ‘Kwa
nini mnamfungua?’ Mwa-
mbieni, ‘Bwana anamhitaji.’”

**32** Basi wale waliotumwa wa-
kaenda na kupata sawasawa
na vile Yesu alivyowaambia.[a]
**33** Lakini walipokuwa waki-
mfungua mwanapunda huyo,
wenyewe wakawauliza: “Mbo-
na mnamfungua huyo mwana-
punda?” **34** Wakajibu: “Bwa-
na anamhitaji.” **35** Waka-
mpeleka kwa Yesu, nao waka-
weka mavazi yao ya nje juu
ya huyo mwanapunda na ku-
mketisha Yesu juu yake.[b]

**36** Alipokuwa akienda wali-
kuwa wakitandaza mavazi yao
ya nje barabarani.[c] **37** Ali-
pokaribia tu barabara ya
kushuka Mlima wa Mizeitu-
ni umati wote wa wanafunzi
ukaanza kushangilia na ku-
msifu Mungu kwa sauti kubwa
kwa sababu ya matendo yote
yenye nguvu ambayo waliku-
wa wameona, **38** na kusema:
“Amebarikiwa yule anayeku-
ja akiwa Mfalme katika jina
la Yehova!* Amani mbingu-
ni, na utukufu katika vilele
vilivyo juu!”[d] **39** Hata hivyo,
baadhi ya Mafarisayo walioku-
wa kwenye umati wakamwa-
mbia: “Mwalimu, wakemee
wanafunzi wako.”[e] **40** Lakini
akajibu: “Ninawaambia, hata
hawa wakinyamaza, mawe ya-
tapaza sauti.”

**41** Alipokaribia jiji la Ye-
rusalemu, akalitazama na
kulililia,[f] **42** akisema: “Kama
wewe, naam wewe, ungefaha-
mu leo mambo yanayokule-
tea amani—lakini sasa yamefi-
chwa kutoka machoni pako.[g]
**43** Kwa sababu siku zitaku-
ja, adui zako watakapoje-
nga ngome yenye miti iliyo-
chongoka kukuzunguka, nao

**SURA YA 19**

*a* Mt 25:24
*b* Mt 25:26, 27
*c* Mt 25:28
*d* Mt 13:12, Mt 25:29, Mk 4:25, Lu 8:18
*e* Mdo 1:12
*f* Mt 21:1-3, Mk 11:1-6

**Safu ya 2**

*a* Mt 21:6, 7
*b* Zek 9:9, Mk 11:7-10, Yoh 12:14, 15
*c* Mt 21:8
*d* Zb 118:26, Mt 21:9, Mk 11:9
*e* Mt 21:15, Yoh 12:19
*f* Yoh 11:35
*g* Isa 6:9, 10, Mt 13:14

**19:23** * Tnn., “fedha.”

**19:38** * Angalia Nyongeza A5.

watakuzingira* kila upa-
nde.[a] **44** Watakuangusha chi-
ni wewe na watoto wako wa-
lio ndani yako,[b] nao hawataa-
cha jiwe juu ya jiwe lingine,[c]
kwa sababu hukutambua wa-
kati wa kukaguliwa kwako.”

**45** Kisha akaingia hekaluni
na kuanza kuwafukuza wale
waliokuwa wakiuza,[d] **46** aki-
waambia: “Imeandikwa, ‘Nyu-
mba yangu itakuwa nyu-
mba ya sala,’[e] lakini mmeifa-
nya kuwa pango la wanyang’a-
nyi.”[f]

**47** Akaendelea kufundisha
kila siku hekaluni. Lakini
wakuu wa makuhani, waa-
ndishi na viongozi wa watu
walikuwa wakitaka kumuua;[g]
**48** hata hivyo hawakufaniki-
wa, kwa maana watu wote wa-
likuwa wakimfuata sana ili
wamsikilize.[h]

**20** Siku moja alipokuwa
akifundisha watu heka-
luni na kutangaza habari nje-
ma, wakuu wa makuhani, waa-
ndishi na wazee wakaja,
**2** nao wakasema: “Tuambie,
unafanya mambo haya kwa
mamlaka gani? Au ni nani ali-
yekupa mamlaka hayo?”[i]
**3** Akawajibu: “Mimi pia nita-
wauliza swali, nanyi mnijibu:
**4** Je, ubatizo wa Yohana uli-
toka mbinguni au kwa wana-
damu?”* **5** Wakaanza kujadi-
liana kati yao wakisema: “Tu-
kisema, ‘Ulitoka mbinguni,’
atatuuliza, ‘Kwa nini hamku-
mwamini?’ **6** Lakini tukise-
ma, ‘Ulitoka kwa wanadamu,’
watu wote watatupiga mawe,
kwa sababu wanaamini Yo-
hana alikuwa nabii.”[j] **7** Basi
wakamjibu kwamba hawajui
chanzo chake. **8** Yesu aka-
waambia: “Nami siwaambii ni-
nafanya mambo haya kwa
mamlaka gani.”

**9** Yesu akaanza kuwaambia
watu mfano huu: “Mtu fula-
ni alipanda shamba la mizabi-
bu[a] akalikodisha kwa wakuli-
ma, kisha akasafiri kwenda
ng’ambo, akakaa huko muda
mrefu.[b] **10** Majira yalipofi-
ka akamtuma mtumwa kwa
wakulima ili wampe baa-
dhi ya matunda ya sha-
mba la mizabibu. Hata hi-
vyo, wale wakulima wakampi-
ga na kumfukuza mikono mi-
tupu.[c] **11** Lakini akamtuma
mtumwa mwingine. Huyo pia
wakampiga, wakamwaibisha,*
na kumfukuza mikono mitu-
pu. **12** Bado tena akamtuma
wa tatu; huyo pia walimjeru-
hi na kumtupa nje. **13** Ndi-
po mwenye shamba la miza-
bibu akasema, ‘Nifanye nini?
Nitamtuma mwanangu mpe-
ndwa.[d] Labda watamheshi-
mu.’ **14** Wakulima walipo-
mwona wakaambiana, ‘Huyu
ndiye mrithi. Basi tumuue, ili
urithi wake uwe wetu.’
**15** Wakamtupa nje ya sha-
mba la mizabibu na kumuua.[e]
Kwa hiyo, mwenye shamba
la mizabibu atawafanya nini?
**16** Atakuja na kuwaua waku-
lima hao, kisha atawapa watu
wengine shamba hilo la miza-
bibu.”

Waliposikia hivyo wakase-
ma: “Jambo hilo lisitukie ka-
mwe!” **17** Lakini akawataza-
ma moja kwa moja na kusema:
“Basi, andiko hili linamaani-
sha nini: ‘Jiwe ambalo waje-

**SURA YA 19**
a Kum 28:52; Da 9:26; Lu 21:20
b Lu 23:28, 29
c Mt 24:2; Mk 13:2; Lu 21:6
d Mt 21:12; Mk 11:15, 16
e Isa 56:7
f Yer 7:11; Mt 21:13; Mk 11:17; Yoh 2:16
g Mk 11:18
h Mk 12:37; Lu 21:38

**SURA YA 20**
i Mt 21:23-27; Mk 11:27-33
j Lu 7:29

**Safu ya 2**
a Isa 5:7
b Mt 21:33-41; Mk 12:1-9
c 2Fa 17:13, 14; 2Nya 36:15, 16; Mdo 7:52; Ebr 11:36, 37
d Mt 17:5; Yoh 3:16
e Mdo 3:15

**19:43** * Au “watakutaabisha.” **20:4** * Au “chanzo chake ni wanadamu?”

**20:11** * Au “wakamvunjia heshima.”

nzi walilikataa, limekuwa jiwe
kuu la pembeni'?*[a] **18** Kila
mtu anayeanguka kwenye jiwe
hilo atavunjika vipandevipa-
nde.[b] Na litamponda yeyote li-
takayemwangukia."

**19** Waandishi na wakuu wa
makuhani walitambua kwa-
mba mfano aliosema uliwahu-
su, basi walitaka kumkamata
saa hiyo hiyo, lakini waliwao-
gopa watu.[c] **20** Baada ya ku-
mtazama kwa makini, waka-
tuma watu waliowakodi kisi-
ri wajifanye kuwa waadilifu
ili wamnase Yesu kwa mane-
no yake[d] na kumkabidhi
kwa serikali na kwa mamla-
ka ya gavana. **21** Nao wa-
kamuuliza: "Mwalimu, tuna-
jua wewe husema na kufundi-
sha kwa usahihi na huna uba-
guzi, bali unafundisha njia
ya Mungu kupatana na kwe-
li: **22** Je, ni halali* au si
halali kwetu kumlipa Kai-
sari kodi?"# **23** Lakini alita-
mbua ujanja wao na kuwaa-
mbia: **24** "Nionyesheni di-
nari.* Ina sura na maandishi
ya nani?" Wakajibu: "Kaisari."
**25** Akawaambia: "Basi mli-
peni Kaisari[e] vitu vya Kaisa-
ri, na Mungu vitu vya Mu-
ngu."[f] **26** Kwa hiyo, wakashi-
ndwa kumnasa kwa maneno
yake mbele ya watu, nao wa-
kanyamaza wakiwa wamesha-
ngazwa na jibu lake.

**27** Hata hivyo, baadhi ya
Masadukayo, ambao husema
hakuna ufufuo,[g] wakaja na ku-
muuliza:[h] **28** "Mwalimu,
Musa alituandikia, 'Ndugu ya
mtu akifa na kumwacha mke,
lakini hakuwa na mtoto, ndu-
gu yake anapaswa kumchu-
kua mke huyo ili kumwinulia
ndugu yake uzao.'[a] **29** Basi
kulikuwa na ndugu saba. Wa
kwanza alioa mwanamke la-
kini akafa bila mtoto. **30** Na
wa pili **31** na wa tatu, waka-
mwoa mwanamke huyo. Vivyo
hivyo wote saba; walikufa bila
kupata watoto. **32** Mwisho-
we pia yule mwanamke aka-
fa. **33** Kwa hiyo, katika ufu-
fuo, atakuwa mke wa nani?
Kwa maana wote saba waliku-
wa wamemwoa."

**34** Yesu akawaambia: "Wa-
toto wa mfumo huu wa
mambo* huoa na kuolewa,
**35** lakini wale waliohesabi-
wa kuwa wanastahili kuupata
mfumo huo wa mambo na ku-
fufuliwa kutoka kwa wafu ha-
waoi wala kuolewa.[b] **36** Kwa
kweli, hawawezi kufa tena
kamwe, kwa maana wao ni
kama malaika, nao ni wato-
to wa Mungu kwa kuwa wato-
to wa ufufuo. **37** Lakini hata
Musa alifunua kwamba wafu
watafufuliwa, katika masimu-
lizi kuhusu kichaka cha miiba,
anapomwita Yehova* 'Mungu
wa Abrahamu na Mungu wa
Isaka na Mungu wa Yakobo.'[c]
**38** Yeye si Mungu wa wafu,
bali wa walio hai, kwa maa-
na kwake,* wote wako hai."[d]
**39** Baadhi ya waandishi wa-
kasema: "Mwalimu, umesema
vema." **40** Kwa maana hawa-
kuwa tena na ujasiri wa ku-
muuliza hata swali moja.

**41** Naye akawauliza: "Kwa
nini watu husema kwamba
Kristo ni mwana wa Daudi?[e]

**SURA YA 20**
a Zb 118:22; Isa 28:16; Mt 21:42, 44; Mk 12:10, 11; Mdo 4:11; 1Pe 2:7
b Isa 8:14, 15
c Mt 21:45, 46; Mk 12:12
d Mt 22:15-22; Mk 12:13-17
e Ro 13:7; Tit 3:1; 1Pe 2:13
f Mt 22:21; Mk 12:17
g Mdo 23:8
h Mt 22:23-28; Mk 12:18-23

**Safu ya 2**
a Mwa 38:7, 8; Kum 25:5, 6
b Mt 22:29, 30; Mk 12:24, 25
c Kut 3:2, 6; Mt 22:31-33; Mk 12:26, 27
d Mt 22:32
e Mt 22:41-46; Mk 12:35-37

**20:17** *Tnn., "kichwa cha pembeni." **20:22** *Au "sawa." #Au "kodi ya kichwa." **20:24** *Angalia Nyongeza B14.

**20:34** *Angalia Kamusi, uku. 2012, "Mfumo wa mambo." **20:37** *Angalia Nyongeza A5. **20:38** *Au "kwa maoni yake."

**42** Kwa maana Daudi mwe-
nyewe anasema katika kita-
bu cha Zaburi, ‘Yehova* ali-
mwambia Bwana wangu: “Keti
kwenye mkono wangu wa
kuume **43** mpaka niwaweke
maadui wako kuwa kiti cha
miguu yako.”’[a] **44** Basi, Dau-
di anamwita Bwana; kwa hiyo
anawezaje kuwa mwanawe?”

**45** Watu wote walipokuwa
wakimsikiliza, akawaambia
wanafunzi wake: **46** “Jiha-
dharini na waandishi wanao-
penda kutembea wakiwa wa-
mevaa kanzu na wanaope-
nda kusalimiwa sokoni, na viti
vya mbele* katika masinago-
gi na mahali penye heshima
zaidi kwenye milo ya jioni,[b]
**47** na ambao humaliza nyu-
mba* za wajane na kutoa sala
ndefu ili waonekane.# Hao wa-
tapata hukumu kali△ zaidi.”

**21** Yesu alipotazama, ali-
waona matajiri wakitu-
mbukiza zawadi zao kati-
ka masanduku* ya hazina.[c]
**2** Ndipo akamwona mjane
mmoja maskini akitumbukiza
sarafu mbili ndogo zenye tha-
mani ndogo sana,*[d] **3** naye
akasema: “Kwa kweli nina-
waambia, mjane huyu maskini
ametumbukiza zaidi ya wote.[e]
**4** Kwa maana wote hao wa-
litumbukiza zawadi kutoka-
na na ziada yao, lakini mwa-
namke huyu ingawa ni maski-
ni* alitumbukiza riziki yake
yote.”[f]

**5** Baadaye, watu fulani wa-
lipokuwa wakisema jinsi he-
kalu lilivyopambwa kwa mawe
mazuri na vitu vilivyowe-
kwa wakfu,[a] **6** akawaambia:
“Vitu hivi mnavyoona, siku zi-
takuja ambapo hakuna jiwe li-
takaloachwa juu ya jiwe lingi-
ne bila kuangushwa chi-
ni.”[b] **7** Ndipo wakamuuliza:
“Mwalimu, kwa kweli mambo
haya yatatukia lini, na ni isha-
ra gani itakayoonyesha kwa-
mba mambo haya yanakaribia
kutokea?”[c] **8** Akasema: “Ji-
hadharini msipotoshwe,[d] kwa
maana wengi watakuja kwa
msingi wa jina langu, wakise-
ma, ‘Mimi ndiye,’ na, ‘Wakati
unaofaa umekaribia.’ Msiwa-
fuate.[e] **9** Pia, mtakaposikia
kuhusu vita na machafuko*
msiogope. Kwa maana lazima
mambo hayo yatukie kwanza,
lakini ule mwisho hautatokea
mara moja.”[f]

**10** Kisha akawaambia: “Tai-
fa litapigana na taifa,[g] na ufal-
me kupigana na ufalme.[h]
**11** Kutakuwa na matetemeko
makubwa ya ardhi, na mago-
njwa na upungufu wa chaku-
la katika sehemu mbalimbali;[i]
pia kutakuwa na mambo ye-
nye kuogopesha na ishara ku-
bwa kutoka mbinguni.

**12** “Lakini kabla ya mambo
hayo yote kutokea, watu wa-
tawakamata ninyi na ku-
watesa[j] na kuwakabidhi kwe-
nye masinagogi na magereza.
Mtapelekwa mbele ya wafal-
me na magavana kwa saba-
bu ya jina langu.[k] **13** Hivyo,
mtapata nafasi ya kutoa usha-
hidi. **14** Kwa hiyo, azimieni
mioyoni mwenu kwamba
hamtafanya mazoezi mape-
ma kuhusu jinsi mtakavyo-
jitetea,[l] **15** kwa maana ni-

---

**20:42** *Angalia Nyongeza A5. **20:46** *Au “vilivyo bora.” **20:47** *Au “mali.” #Au “kuwa kisingizio.” △Au “nzito.” **21:1** *Au “makasha.” **21:2** *Tnn., “leptoni mbili.” Angalia Nyongeza B14. **21:4** *Au, “mwenye uhitaji.”

**21:9** *Au “misukosuko.”

---

SURA YA 20
a Zb 110:1; Mdo 2:34, 35
b Mt 23:2, 6, 7; Mk 12:38-40

SURA YA 21
c Mk 12:41
d Mk 12:42
e Mk 12:43, 44; 2Ko 8:12
f Mt 22:37

Safu ya 2
a Mt 24:1, 2; Mk 13:1, 2
b Lu 19:44
c Mt 24:3; Mk 13:4
d 2Ti 3:13; 1Yo 4:1; Ufu 12:9
e Mt 24:4, 5; Mk 13:5, 6
f Mt 24:6; Mk 13:7
g Ufu 6:4
h Mt 24:7; Mk 13:8
i Mdo 11:28; Ufu 6:8
j Yoh 16:2
k Mt 10:17, 18; Mt 24:9; Mk 13:9; Mdo 25:23; Ufu 2:10
l Lu 12:11, 12

tawapa maneno na hekima,
ambayo wapinzani wenu wote
kwa pamoja hawataweza ku-
shindana nayo wala kubisha.[a]
**16** Zaidi ya hayo, mtakabidhi-
wa* hata na wazazi, ndugu,
watu wa ukoo, na rafiki
zenu, nao watawaua baadhi
yenu,[b] **17** nanyi mtachuki-
wa na watu wote kwa saba-
bu ya jina langu.[c] **18** Lakini
hakuna hata unywele mmoja
wa vichwa vyenu utakaoanga-
mia.[d] **19** Mkivumilia, mtauo-
koa uhai wenu.*[e]

**20** "Hata hivyo, mtakapoo-
na Yerusalemu limezingirwa
na majeshi yaliyopiga kambi,[f]
jueni kwamba linakaribia ku-
haribiwa.[g] **21** Ndipo wale
walio Yudea waanze kukimbi-
lia milimani,[h] na wale walio
Yerusalemu waondoke, nao
wale walio mashambani wa-
siingie ndani yake, **22** kwa
sababu hizi ni siku za kute-
keleza haki,* ili mambo yote
yaliyoandikwa yatimizwe.
**23** Ole wao wanawake wenye
mimba na wale wanaonyonye-
sha mtoto katika siku hizo![i]
Kwa maana kutakuwa na
mateso mengi katika nchi na
ghadhabu dhidi ya watu hawa.
**24** Nao wataangamizwa kwa
upanga na watapelekwa ute-
kwani katika mataifa yote;[j] na
Yerusalemu litakanyagwa-
kanyagwa na mataifa,* mpaka
nyakati zilizowekwa za matai-
fa* zitimie.[k]

**25** "Pia, kutakuwa na isha-
ra katika jua na mwezi na nyo-
ta,[l] na duniani mataifa yata-
kuwa na maumivu makali bila
kujua cha kufanya kwa saba-
bu ya mngurumo na msuko-
suko wa bahari. **26** Watu wa-
tazimia kwa woga wakitarajia
mambo yatakayotokea juu ya
dunia inayokaliwa, kwa maa-
na nguvu za mbingu zitati-
kiswa. **27** Ndipo watakapo-
mwona Mwana wa binadamu[a]
akija katika mawingu akiwa
na nguvu na utukufu mwingi.[b]
**28** Lakini mambo hayo yata-
kapoanza kutukia, simameni
wima na kuinua vichwa vye-
nu, kwa sababu ukombozi
wenu unakaribia."

**29** Ndipo akawaambia mfa-
no huu: "Angalieni mtini na
miti mingine yote.[c] **30** Ina-
pochipua, mnaona na kujua
kwamba kiangazi kinakaribia.
**31** Vivyo hivyo, ninyi pia mta-
kapoona mambo hayo yakitu-
kia, jueni kwamba Ufalme wa
Mungu umekaribia. **32** Kwa
kweli ninawaambia, kizazi
hiki hakitapitilia mbali ka-
mwe mpaka mambo yote ya-
tukie.[d] **33** Mbingu na dunia
zitapitilia mbali, lakini mane-
no yangu hayatapitilia mbali
kamwe.[e]

**34** "Lakini jiangalieni we-
nyewe ili mioyo yenu isileme-
we kamwe na kula na kunywa
kupita kiasi[f] na mahangaiko
ya maisha,[g] na siku ile iwa-
kute ghafla **35** kama mte-
go.[h] Kwa maana itakuja juu ya
wale wote wanaoishi juu ya
uso wa dunia. **36** Basi, ende-
leeni kukesha[i] sikuzote mki-
omba dua[j] ili mfanikiwe
kuponyoka mambo yote hayo
ambayo lazima yatukie, na ku-
simama mbele ya Mwana wa
binadamu."[k]

**37** Yesu alikuwa akifundi-
sha hekaluni mchana, lakini

---

**21:16** *Au "mtasalitiwa." **21:19** *Au "mtapata nafsi zenu." **21:22** *Au "siku za kisasi." **21:24** *Au "Watu wa mataifa."

SURA YA 21
- *a* Mk 13:11, Mdo 6:8, 10
- *b* Mik 7:6, Mk 13:12, 13, Mdo 7:59
- *c* Mt 10:22, Mt 24:9
- *d* Mt 10:29, 30, Lu 12:6, 7
- *e* Mt 24:13, Ro 5:3, 4, Ebr 10:36, 2Pe 1:5, 6
- *f* Lu 19:43
- *g* Da 9:26, Mt 23:37, 38, Mt 24:15, 16
- *h* Mk 13:14
- *i* Mt 24:19, Mk 13:17, Lu 23:28, 29
- *j* Kum 28:64, Da 9:26
- *k* Da 4:25
- *l* Mt 24:29, Mk 13:24, 25

Safu ya 2
- *a* Da 7:13
- *b* Mt 24:30, Mk 13:26, Ufu 1:7
- *c* Mt 24:32, 33, Mk 13:28, 29
- *d* Mt 24:34, Mk 13:30
- *e* Mt 24:35, Mk 13:31
- *f* Isa 5:11, 12, Ro 13:13
- *g* Met 11:4, Mt 6:25, 1Ti 6:8
- *h* 1Th 5:2, 3, 2Pe 3:10
- *i* Mt 25:13, Mk 13:33, 1Ko 16:13, 1Pe 5:8
- *j* Ro 12:12, Efe 6:18, 1Pe 4:7
- *k* Mt 24:42, Mk 13:35, Ufu 6:16, 17, Ufu 16:15

kazi. Wengine wamefanya kazi,
nanyi mmefaidika kutokana
na kazi yao."
**39** Wasamaria wengi kuto-
ka jiji hilo wakamwamini Yesu
kwa sababu yule mwanamke
alitoa ushahidi kwa kusema:
"Aliniambia mambo yote nili-
yofanya."[a] **40** Basi Wasama-
ria walipomjia, wakamwo-
mba akae pamoja nao, naye
akakaa huko siku mbili.
**41** Kwa hiyo, wengi zaidi wa-
kaamini waliposikia mambo
aliyosema , **42** nao waka-
mwambia yule mwanamke:
"Hatuamini kwa sababu tu ya
maneno yako; kwa maana sisi
wenyewe tumesikia, na tuna-
jua kwamba kwa hakika mtu
huyu ndiye mwokozi wa uli-
mwengu."[b]
**43** Baada ya siku hizo mbi-
li akaondoka na kwenda Gali-
laya. **44** Hata hivyo, Yesu ali-
toa ushahidi kwamba nabii ha-
heshimiwi katika nchi yake.[c]
**45** Kwa hiyo, alipofika Gali-
laya, Wagalilaya wakamkaribi-
sha, kwa sababu walikuwa wa-
meona mambo yote aliyofanya
huko Yerusalemu kwenye she-
rehe,[d] kwa maana wao pia wa-
likuwa wameenda kwenye she-
rehe.[e]
**46** Kisha Yesu akaja tena
Kana ya Galilaya, ambako ali-
kuwa amegeuza maji kuwa
divai.[f] Basi kulikuwa na ofi-
sa fulani wa mfalme ambaye
mwana wake alikuwa mgonjwa
huko Kapernaumu. **47** Mtu
huyu aliposikia kwamba Yesu
ametoka Yudea na kuja Gali-
laya, akamwendea na kumwo-
mba ashuke kwenda kumpo-
nya mwanawe, kwa maana ali-
kuwa karibu kufa. **48** Lakini,
Yesu akamwambia: "Msipoo-
na ishara na maajabu, hamtaa-
mini kamwe."[a] **49** Yule ofi-
sa wa mfalme akamwambia:
"Bwana, twende kabla mwa-
nangu hajafa." **50** Yesu aka-
mwambia: "Rudi nyumbani;
mwanao yuko hai."[b] Yule
mtu akaamini maneno ambayo
Yesu alimwambia, akaondoka.
**51** Lakini akiwa njiani akaku-
tana na watumwa wake, wa-
kamwambia kwamba mwana-
we yuko hai.* **52** Kwa hiyo
akawauliza saa ambayo ali-
pata nafuu. Wakamjibu: "Ali-
pona homa jana saa saba."*
**53** Kwa hiyo yule baba akajua
ilikuwa saa ileile ambayo Yesu
alimwambia: "Mwanao yuko
hai."[c] Basi yeye na watu wote
wa nyumbani kwake wakaa-
mini. **54** Huo ulikuwa muuji-
za wa pili[d] ambao Yesu alifa-
nya alipotoka Yudea na kwe-
nda Galilaya.

**5** Baada ya hayo kulikuwa
na sherehe[e] ya Wayahudi,
na Yesu akapanda kwenda Ye-
rusalemu. **2** Huko Yerusale-
mu kwenye Lango la Ko-
ndoo[f] kulikuwa na dimbwi li-
liloitwa kwa Kiebrania *Bethza-
tha,* lenye safu tano za nguzo.
**3** Wagonjwa wengi, vipofu, vi-
lema, na wenye viungo vili-
vyopooza walikuwa wamelala
hapo. **4** *— **5** Lakini hapo
palikuwa na mtu fulani aliye-
kuwa mgonjwa kwa miaka 38.
**6** Yesu alipomwona mtu huyo
amelala hapo, na akijua kwa-
mba alikuwa mgonjwa kwa
muda mrefu, akamuuliza: "Je,
unataka kupona?"[g] **7** Mgo-
njwa huyo akamjibu: "Bwana,

---

**4:51** *Au "alikuwa anapata nafuu." **4:52** *Yaani, karibu saa 7 mchana. **5:4** *Angalia Nyongeza A3.

SURA YA 4
a Yoh 4:29
b Mt 1:21; Yoh 1:29; 1Ti 1:15; 1Yo 4:14
c Mt 13:57; Mk 6:4; Lu 4:24
d Yoh 2:23
e Kum 16:16
f Yoh 2:1-11

Safu ya 2
a Mt 16:1; 1Ko 1:22
b Mt 8:13; Mk 7:29, 30
c Mt 8:13
d Yoh 2:11

SURA YA 5
e Kut 12:14; Kum 16:1, 16; Yoh 2:13; Yoh 6:4
f Ne 3:1
g Isa 53:3

sina mtu wa kuniweka ndani ya dimbwi maji yanapotibuliwa, lakini ninapotaka kuingia, mtu mwingine huingia kabla yangu.” **8** Yesu akamwambia: “Simama! Chukua mkeka wako,* utembee.”[a] **9** Mtu huyo akapona mara moja, akabeba mkeka wake* na kuanza kutembea.

Hiyo ilikuwa siku ya Sabato. **10** Basi Wayahudi wakaanza kumwambia mtu huyo aliyeponywa: “Ni Sabato, hupaswi kubeba mkeka.”*[b] **11** Lakini akawajibu: “Yule aliyeniponya aliniambia, ‘Beba mkeka* wako utembee.’” **12** Wakamuuliza: “Ni nani huyo aliyekuambia, ‘Beba mkeka wako utembee’?” **13** Lakini mwanamume huyo aliyeponywa hakujua ni nani, kwa maana Yesu alikuwa ameingia katika umati uliokuwa hapo.

**14** Baadaye, Yesu alimkuta hekaluni akamwambia: “Ona, sasa umepona. Usifanye dhambi tena, ili usipatwe na jambo baya zaidi.” **15** Yule mtu akaenda na kuwaambia Wayahudi kwamba Yesu ndiye aliyemponya. **16** Kwa hiyo Wayahudi walikuwa wakimtesa Yesu, kwa sababu alikuwa akifanya mambo hayo siku ya Sabato. **17** Lakini akawajibu: “Baba yangu anaendelea kufanya kazi mpaka sasa, nami ninaendelea kufanya kazi.”[c] **18** Basi Wayahudi wakazidi kutafuta njia ya kumuua, kwa sababu hakuwa tu akivunja Sabato bali pia alikuwa akimwita Mungu Baba yake,[d] akijifanya kuwa sawa na Mungu.[e]

**19** Kwa hiyo, Yesu akawajibu: “Kwa kweli ninawaambia, Mwana hawezi kufanya hata jambo moja kwa uamuzi wake mwenyewe, ila tu lile analomwona Baba akifanya.[a] Kwa maana mambo yote ambayo Baba hufanya, vivyo hivyo Mwana hufanya mambo hayo. **20** Kwa maana Baba anampenda Mwana[b] na humwonyesha mambo yote anayofanya, naye atamwonyesha kazi kubwa kuliko hizi, ili ninyi mshangae.[c] **21** Kwa maana kama vile Baba anavyowafufua wafu na kuwafanya kuwa hai,[d] ndivyo Mwana pia anavyowafanya kuwa hai wale anaotaka.[e] **22** Kwa maana Baba hamhukumu mtu yeyote kamwe, bali amemkabidhi Mwana kazi yote ya kuhukumu,[f] **23** ili wote wamheshimu Mwana kama vile wanavyomheshimu Baba. Yeyote ambaye hamheshimu Mwana hamheshimu Baba aliyemtuma.[g] **24** Kwa kweli ninawaambia, yeyote ambaye husikia neno langu na kumwamini Yule aliyenituma ana uzima wa milele,[h] naye hahukumiwi bali amevuka kutoka katika kifo na kuingia kwenye uzima.[i]

**25** “Kwa kweli ninawaambia, saa inakuja, nayo imefika, ambapo wafu wataisikia sauti ya Mwana wa Mungu, na wale ambao wamesikiliza wataishi. **26** Kwa maana kama vile Baba alivyo na uzima ndani yake mwenyewe,*[j] ndivyo pia amemruhusu Mwana awe na uzima ndani yake mwenyewe.[k] **27** Naye amempa mamlaka ya kuhukumu,[l]

SURA YA 5
- a Mt 9:6, Mk 2:10, 11, Lu 5:24
- b Kut 20:9, 10, Mt 12:2, Lu 6:2
- c Yoh 9:4, Yoh 14:10
- d Yoh 14:28
- e Flp 2:5, 6

Safu ya 2
- a Yoh 5:30, Yoh 8:28, Yoh 12:49
- b Mt 3:17, Yoh 3:35, Yoh 10:17, 2Pe 1:17
- c Lu 8:25, Yoh 6:10, 11, Yoh 6:19
- d 2Fa 4:32-34, Ebr 11:35
- e Lu 7:12, 14, Lu 8:52-54, Yoh 11:25
- f Mdo 10:42, Mdo 17:31, 2Ko 5:10, 2Ti 4:1
- g Lu 10:16
- h Yoh 3:16, Yoh 6:40, Yoh 8:51
- i 1Yo 3:14
- j Zb 36:9, Mdo 17:28
- k Yoh 11:25
- l Yoh 5:22, 2Ti 4:1

**5:8** *Au “kitanda chako.” **5:9** *Au “kitanda chake.” **5:10, 11** *Au “kitanda.”

**5:26** *Au “alivyo na zawadi ya uhai ndani yake mwenyewe.”

kwa sababu yeye ndiye Mwa-
na wa binadamu.[a] **28** Msi-
shangazwe na jambo hili, kwa
maana saa inakuja ambayo
wote walio katika makaburi ya
ukumbusho wataisikia sauti
yake[b] **29** na kutoka, wale wa-
liotenda mema kwenye ufufuo
wa uzima, na wale waliozoea
kutenda maovu kwenye ufu-
fuo wa hukumu.[c] **30** Siwezi
kufanya jambo lolote kwa ua-
muzi wangu mwenyewe. Kama
vile ninavyosikia, ndivyo ni-
navyohukumu; na hukumu ya-
ngu ni ya uadilifu[d] kwa sa-
babu sitafuti mapenzi yangu
mwenyewe, bali mapenzi ya
yule aliyenituma.[e]

**31** “Ikiwa mimi peke ya-
ngu ndiye ninayetoa ushahi-
di juu yangu mwenyewe,
ushahidi wangu si wa kweli.[f]
**32** Kuna mwingine anayetoa
ushahidi kunihusu, nami nina-
jua ushahidi anaotoa kunihusu
ni wa kweli.[g] **33** Mmewatuma
watu kwa Yohana, naye ame-
toa ushahidi kuhusu kweli.[h]
**34** Hata hivyo, sikubali usha-
hidi wa mwanadamu, bali ni-
nasema mambo haya ili mwo-
kolewe. **35** Mtu huyo aliku-
wa taa inayowaka na kung’aa,
na kwa wakati mfupi mliku-
wa tayari kufurahia sana
mwangaza wake.[i] **36** Lakini
nina ushahidi mkubwa kuli-
ko wa Yohana, kwa maana
kazi ambazo Baba yangu ali-
nipa nitimize, yaani, kazi hizi
ninazofanya zinatoa ushahi-
di kwamba Baba alinituma.[j]
**37** Naye Baba aliyenituma
ametoa ushahidi kunihusu.[k]
Ninyi hamjasikia sauti yake
wakati wowote wala kuona
umbo lake,[l] **38** nanyi hamna
neno lake ndani yenu, kwa sa-
babu hammwamini yule amba-
ye alimtuma.

**39** “Mnayachunguza Maa-
ndiko[a] mkifikiri mtapata uzi-
ma wa milele kupitia Maa-
ndiko hayo; nayo* ndiyo
yanayotoa ushahidi kuni-
husu.[b] **40** Hata hivyo, ha-
mtaki kuja kwangu[c] ili mpa-
te uzima. **41** Mimi sikubali
utukufu kutoka kwa wanada-
mu, **42** lakini ninajua kwa-
mba hamna upendo wa Mu-
ngu ndani yenu. **43** Nimeku-
ja katika jina la Baba yangu,
lakini hamnikubali. Ikiwa mtu
mwingine angekuja kwa jina
lake mwenyewe, mngemkuba-
li. **44** Mnawezaje kuniamini,
huku mkipeana utukufu ninyi
wenyewe lakini hamtafuti utu-
kufu unaotoka kwa Mungu wa
pekee?[d] **45** Msifikiri kwamba
nitawashtaki kwa Baba. Kuna
yule anayewashtaki, Musa,[e]
ambaye mmeweka tumaini
lenu kwake. **46** Kwa kweli,
ikiwa mngemwamini Musa
mngeniamini pia, kwa sababu
aliandika kunihusu.[f] **47** La-
kini ikiwa hamwamini mambo
aliyoandika, mnawezaje kua-
mini mambo ninayosema?”

**6** Baada ya hapo Yesu aka-
vuka Bahari ya Galila-
ya, au Tiberia.[g] **2** Na uma-
ti mkubwa sana ulikuwa uki-
mfuata,[h] kwa sababu waliku-
wa wakiona ishara za miujiza
alizokuwa akifanya kwa ku-
waponya wagonjwa.[i] **3** Basi
Yesu akapanda mlimani, aka-
keti huko pamoja na wana-
funzi wake. **4** Sasa Pasaka,[j]
ile Sherehe ya Wayahudi, ili-
kuwa imekaribia. **5** Yesu ali-
poinua macho yake na kuona

**SURA YA 5**
a Da 7:13
b Ayu 14:13; Isa 25:8; Isa 26:19
c Ufu 20:12, 15
d Isa 11:4
e Mt 26:39; Yoh 4:34; Yoh 6:38
f Kum 19:15
g Mt 3:17; Mk 9:7; Yoh 12:28-30; 1Yo 5:9
h Yoh 1:15, 32
i Mt 3:1, 5, 6; Mk 6:20
j Mt 11:5; Yoh 3:2; Yoh 7:31; Yoh 10:25
k Mk 1:11; Yoh 8:18
l Kum 4:11, 12; Yoh 1:18; Yoh 6:46

**Safu ya 2**
a Lu 11:52
b Kum 18:15
c Isa 53:3; Yoh 1:11
d Yoh 12:42, 43
e Kum 31:26, 27; Yoh 7:19
f Kum 18:15; Lu 24:44; Yoh 1:45

**SURA YA 6**
g Mt 14:13; Lu 9:10
h Mk 6:33
i Lu 9:11
j Yoh 2:13; Yoh 5:1

**5:39** * Yaani, Maandiko.

umati mkubwa ukija, akamuu-
liza Filipo: “Tutanunua wapi
mikate ili watu hawa wale?”[a]
6 Hata hivyo, aliuliza swali
hilo ili kumjaribu, kwa maa-
na alijua jambo alilokuwa ka-
ribu kufanya. 7 Filipo aka-
mjibu: “Mikate ya dinari* 200
haiwezi kutosha hata tukimpa
kila mmoja wao kipande ki-
dogo.” 8 Mmoja wa wanafu-
nzi wake aitwaye Andrea, ndu-
gu ya Simoni Petro, akamwa-
mbia: 9 “Hapa kuna mvulana
mdogo aliye na mikate mita-
no ya shayiri na samaki wawi-
li wadogo. Je, hivi vitawatosha
watu wengi hivi?”[b]

10 Yesu akasema: “Waa-
mbieni watu waketi.” Basi
mahali hapo palikuwa na
nyasi nyingi, nao watu waka-
keti, karibu wanaume 5,000.[c]
11 Yesu akaichukua ile mika-
te, akatoa shukrani, kisha aka-
wagawia wale waliokuwa wa-
meketi hapo; pia akafanya vi-
vyo hivyo na wale samaki wa-
dogo, watu wote wakala
na kushiba. 12 Waliposhiba
akawaambia wanafunzi wake:
“Kusanyeni vipande vilivyo-
baki, ili chochote kisipotee.”
13 Basi wakakusanya vipande
vilivyobaki wakajaza vikapu
12 baada ya watu kula kuto-
kana na ile mikate mitano ya
shayiri.

14 Watu walipoona muuji-
za aliofanya, wakaanza ku-
sema: “Kwa kweli huyu ndiye
Nabii aliyepaswa kuja ulimwe-
nguni.”[d] 15 Kisha Yesu aki-
jua walitaka kuja kumkamata
wamfanye awe mfalme, akao-
ndoka[e] tena akaenda mlimani
akiwa peke yake.[f]

6:7 *Angalia Nyongeza B14.

16 Ilipofika jioni, wanafu-
nzi wake wakashuka kwe-
nda baharini,[a] 17 wakapa-
nda mashua ili wavuke baha-
ri kwenda Kapernaumu.
Sasa giza lilikuwa limeingia
na bado Yesu hakuwa pamoja
nao.[b] 18 Pia, bahari ikaanza
kuchafuka kwa sababu upe-
po mkali ulikuwa ukivuma.[c]
19 Hata hivyo, walipoku-
wa wamepiga makasia umba-
li wa karibu kilomita tano au
sita,* wakamwona Yesu akite-
mbea juu ya bahari akiikari-
bia mashua, nao wakaogopa.
20 Lakini akawaambia: “Ni
mimi; msiogope!”[d] 21 Basi
walitaka kumbeba Yesu kwe-
nye mashua, na mara moja
mashua ikafika kwenye nchi
kavu mahali walipokuwa wa-
kienda.[e]

22 Siku iliyofuata umati
wa watu waliokuwa wameba-
ki ng’ambo ya bahari hawa-
kuona mashua nyingine hapo
ila mashua moja tu ndogo, na
kwamba Yesu hakuwa amepa-
nda kwenye mashua pamoja
na wanafunzi wake, bali wa-
nafunzi walikuwa wameondo-
ka peke yao. 23 Hata hivyo,
mashua kutoka Tiberia zi-
kafika karibu na mahali
ambapo walikula mikate baa-
da ya Bwana kutoa shukrani.
24 Basi umati ulipoona kwa-
mba Yesu na wanafunzi wake
hawapo, wakapanda mashua
zao wakaenda Kapernaumu
kumtafuta Yesu.

25 Walipompata ng’ambo ya
bahari wakamuuliza: “Rabi,[f]
ulifika hapa wakati gani?”
26 Yesu akawajibu: “Kwa kwe-
li ninawaambia, hamnitafuti

6:19 *Tnn., “karibu stadia 25 au 30.” Angalia Nyongeza B14.

SURA YA 6
a Mt 14:14-17, Mk 6:35-38, Lu 9:12, 13
b 2Fa 4:42-44
c Mt 14:19-21, Mk 6:39-44, Lu 9:14-17
d Kum 18:15, 18
e Yoh 17:16, Yoh 18:36
f Mt 14:23, Mk 6:45

Safu ya 2
a Mt 14:22
b Mk 6:47-51
c Mt 8:24, Mt 14:24-33
d Mt 14:27, Mk 6:50
e Mt 14:34
f Yoh 1:38

kwa sababu mliona ishara, bali
kwa sababu mlikula mikate
mkashiba.[a] **27** Msifanye kazi
kwa ajili ya chakula kinacho-
haribika, bali kwa ajili ya cha-
kula kinachodumu kufikia uzi-
ma wa milele,[b] ambacho Mwa-
na wa binadamu atawapa ni-
nyi; kwa maana Baba, Mungu
mwenyewe, amemtia muhuri
wake wa kibali."[c]

**28** Basi wakamuuliza: "Tu-
fanye nini ili tutimize kazi
za Mungu?" **29** Yesu akawa-
jibu: "Hii ndiyo kazi ya Mungu,
kwamba mmwamini* yule
aliyemtuma."[d] **30** Basi waka-
mwambia: "Utafanya ishara
gani,[e] ili tuone na kukuamini?
Unafanya kazi gani? **31** Ma-
babu zetu walikula mana
nyikani,[f] kama ilivyoandikwa:
'Aliwapa mkate kutoka mbi-
nguni ili wale.'"[g] **32** Kisha
Yesu akawaambia: "Kwa kwe-
li ninawaambia, Musa haku-
wapa mkate kutoka mbingu-
ni, lakini Baba yangu anawapa
mkate wa kweli kutoka mbi-
nguni. **33** Kwa maana mkate
wa Mungu ni yule anayeshu-
ka kutoka mbinguni na kuupa
ulimwengu uzima." **34** Kwa
hiyo wakamwambia: "Bwana,
tupe mkate huo sikuzote."

**35** Yesu akawaambia: "Mimi
ndio mkate wa uzima. Yeyo-
te anayekuja kwangu hatapa-
ta njaa kamwe, na yeyote ana-
yeniamini hatapata kiu ka-
mwe.[h] **36** Lakini kama nili-
vyowaambia, mmeniona na
bado hamwamini.[i] **37** Wote
anaonipa Baba watakuja kwa-
ngu, nami sitamfukuza kamwe
yeyote anayekuja kwangu;[j]
**38** kwa maana sikushuka ku-
toka mbinguni[k] kufanya ma-
penzi yangu, bali mapenzi ya
yule aliyenituma.[a] **39** Haya
ndiyo mapenzi ya yule aliye-
nituma, kwamba nisipoteze
yeyote kati ya wote alionipa,
bali niwafufue[b] katika siku ya
mwisho. **40** Kwa maana haya
ndiyo mapenzi ya Baba ya-
ngu, kwamba kila mtu anaye-
mtambua Mwana na kumwa-
mini awe na uzima wa mile-
le,[c] nami nitamfufua[d] siku ya
mwisho."

**41** Kisha Wayahudi wakaa-
nza kunung'unika kwa saba-
bu alisema: "Mimi ndio mka-
te ulioshuka kutoka mbingu-
ni."[e] **42** Nao wakaanza kuse-
ma: "Je, huyu si Yesu mwana
wa Yosefu, ambaye baba
yake na mama yake tunawa-
jua?[f] Sasa anawezaje kuse-
ma, 'Nimeshuka kutoka mbi-
nguni'?" **43** Yesu akawaa-
mbia: "Acheni kunung'unika
miongoni mwenu. **44** Haku-
na mtu anayeweza kuja kwa-
ngu isipokuwa Baba aliyenitu-
ma amvute,[g] nami nitamfufua
siku ya mwisho.[h] **45** Imea-
ndikwa katika Manabii: 'Wote
watafundishwa na Yehova.'*[i]
Kila mtu ambaye amemsikiliza
Baba na kujifunza huja kwa-
ngu. **46** Hakuna mwanada-
mu yeyote ambaye amemwo-
na Baba,[j] ila yule aliyetoka
kwa Mungu; huyo amemwo-
na Baba.[k] **47** Kwa kweli ni-
nawaambia, yeyote anayeami-
ni ana uzima wa milele.[l]

**48** "Mimi ndio mkate wa
uzima.[m] **49** Mababu zenu wa-
likula mana nyikani na bado
wakafa.[n] **50** Huu ndio mka-
te unaoshuka kutoka mbingu-
ni, ili yeyote anayeula asife.
**51** Mimi ndio mkate ulio hai
ambao ulishuka kutoka mbi-

SURA YA 6

*a* Yoh 6:11
*b* Yoh 4:14, Yoh 17:3, Ro 6:23
*c* Mt 3:17, Mdo 2:22, 2Pe 1:17
*d* Mdo 16:31, 1Yo 3:23
*e* Mt 12:38, Mk 8:12, Yoh 2:18, 1Ko 1:22
*f* Kut 16:15, Hes 11:7
*g* Zb 78:24, Zb 105:40
*h* Yoh 4:14, Yoh 7:37, Ufu 22:17
*i* Yoh 6:64
*j* Mt 11:28, 29, Yoh 17:6
*k* Yoh 3:13, Yoh 8:23, 42

Safu ya 2

*a* Mt 26:39, Yoh 5:30
*b* Yoh 5:28, 29, Ro 6:5
*c* Yoh 10:27, 28
*d* Yoh 11:24, Mdo 17:31, 1Th 4:16, Ufu 20:12
*e* Yoh 6:33
*f* Mk 6:3
*g* Yoh 6:65
*h* Yoh 11:24
*i* Isa 54:13
*j* Kut 33:17, 20
*k* Mt 11:27, Lu 10:22, Yoh 1:18
*l* Yoh 3:16
*m* Yoh 6:33
*n* Yoh 6:31

**6:29** * Au "mwonyeshe imani katika."

**6:45** * Angalia Nyongeza A5.

nguni. Yeyote akila mkate huu ataishi milele; na kwa kweli, mkate nitakaotoa ni mwili wangu kwa ajili ya uzima wa ulimwengu.”[a]

**52** Kisha Wayahudi wakaanza kubishana wakiulizana: “Mtu huyu anawezaje kutupatia mwili wake tule?” **53** Basi Yesu akawaambia: “Kwa kweli ninawaambia, msipokula mwili wa Mwana wa binadamu na kunywa damu yake, hamna uzima ndani yenu.[b] **54** Yeyote akila mwili wangu na kunywa damu yangu ana uzima wa milele, nami nitamfufua[c] siku ya mwisho; **55** kwa maana mwili wangu ni chakula cha kweli na damu yangu ni kinywaji cha kweli. **56** Yeyote anayekula mwili wangu na kunywa damu yangu hubaki katika muungano nami, nami katika muungano naye.[d] **57** Kama vile Baba aliye hai alivyonituma nami ninaishi kwa sababu ya Baba, vivyo hivyo yule anayekula mwili wangu, ataishi kwa sababu yangu.[e] **58** Huu ndio mkate ulioshuka kutoka mbinguni. Si kama vile walivyokula mababu zenu na bado wakafa. Yeyote anayekula mkate huu ataishi milele.”[f] **59** Alisema mambo haya alipokuwa akifundisha katika sinagogi* huko Kapernaumu.

**60** Waliposikia hivyo, wengi kati ya wanafunzi wake wakasema: “Maneno hayo yanashtua; ni nani anayeweza kuyasikiliza?” **61** Lakini Yesu, akitambua kwamba wanafunzi wake walikuwa wakinung’unika kuhusu hilo, akawaambia: “Je, jambo hili limewakwaza? **62** Basi, itakuwaje mtakapomwona Mwana wa binadamu akipanda kurudi kule alikotoka?[a] **63** Roho ndiyo inayotokeza uzima;[b] mwili hauna faida hata kidogo. Maneno niliyowaambia ni roho na ni uzima.[c] **64** Lakini kuna wengine kati yenu ambao hawaamini.” Kwa maana tangu mwanzo Yesu aliwajua wale ambao hawakuamini na yule ambaye angemsaliti.[d] **65** Akaendelea kusema: “Ndiyo sababu nimewaambia, hakuna mtu anayeweza kuja kwangu isipokuwa aruhusiwe na Baba.”[e]

**66** Kwa sababu hiyo, wengi kati ya wanafunzi wake wakarudi kwenye mambo yaliyo nyuma[f] nao hawakumfuata tena. **67** Basi Yesu akawauliza wale 12: “Je, ninyi pia mnataka kwenda?” **68** Simoni Petro akamjibu: “Bwana, tutaenda kwa nani?[g] Wewe una maneno ya uzima wa milele.[h] **69** Tumeamini na tumejua kwamba wewe ndiye Mtakatifu wa Mungu.”[i] **70** Yesu akawaambia: “Niliwachagua ninyi 12, sivyo?[j] Lakini mmoja wenu ni mchongezi.”*[k] **71** Kwa kweli, alikuwa akizungumza kuhusu Yuda mwana wa Simoni Iskariote, ambaye angemsaliti, ingawa alikuwa mmoja wa wale 12.[l]

**7** Baada ya mambo hayo Yesu aliendelea kusafiri* huko Galilaya, kwa maana hakutaka kwenda Yudea kwa sababu Wayahudi walitaka kumuua.[m] **2** Hata hivyo, Sherehe ya Vibanda ya Wayahudi,[n] ilikuwa imekaribia. **3** Basi ndugu zake[o] wakamwambia:

SURA YA 6
a Ebr 10:10
b Yoh 6:33
c Yoh 6:40; 1Ko 15:51, 52; 1Th 4:16
d Yoh 15:4
e Yoh 5:26; 1Ko 15:22
f Yoh 6:51

Safu ya 2
a Yoh 3:13; Yoh 6:38; Yoh 8:23; Mdo 1:9
b Gal 6:8
c Kum 8:3; Mt 4:4
d Mt 9:3, 4; Yoh 2:24, 25; Yoh 13:11
e Yoh 6:44
f Lu 9:62
g Mt 16:16; Mk 8:29
h Yoh 6:63; Yoh 17:3
i Lu 9:20
j Lu 6:13
k Lu 22:3; Yoh 13:18
l Mt 26:14, 15; Yoh 12:4

SURA YA 7
m Yoh 5:18
n Law 23:34
o Mt 12:46; Mk 6:3; Lu 8:19; Yoh 2:12; Mdo 1:14; Gal 1:19

**6:59** * Au “kusanyiko la watu wote.”

**6:70** * Au “ibilisi.” **7:1** * Au “kutembea.”

“Ondoka hapa uende Yudea,
ili wanafunzi wako pia wao-
ne kazi unazofanya. **4** Kwa
maana mtu yeyote anaye-
taka kujulikana hadharani ha-
fanyi jambo lolote kisiri. Ikiwa
unafanya mambo haya jionye-
she kwa ulimwengu.” **5** Kwa
kweli, ndugu zake hawaku-
wa wakimwamini.*[a] **6** Basi
Yesu akawaambia: “Bado wa-
kati wangu haujafika,[b] laki-
ni wakati wenu upo sikuzo-
te. **7** Ulimwengu hauna sa-
babu ya kuwachukia ninyi,
lakini unanichukia mimi
kwa sababu ninatoa ushahi-
di kuuhusu kwamba matendo
yake ni maovu.[c] **8** Ninyi ne-
ndeni kwenye sherehe; mimi
bado siendi kwenye sherehe
hiyo, kwa sababu bado wa-
kati wangu haujafika kikami-
li.”[d] **9** Basi baada ya kuwaa-
mbia mambo hayo, akabaki
Galilaya.

**10** Lakini ndugu zake wali-
popanda kwenda kwenye she-
rehe, yeye pia alienda, la-
kini kisiri. **11** Basi Wayahu-
di wakaanza kumtafuta kwe-
nye sherehe wakiuliza: “Yuko
wapi yule mtu?” **12** Kuliku-
wa na minong’ono mingi ku-
mhusu katika umati. Baadhi
yao walisema: “Yeye ni mtu
mwema.” Nao wengine waka-
sema: “Hapana. Anaupotosha
umati.”[e] **13** Bila shaka, ha-
kuna mtu aliyesema waziwa-
zi kumhusu kwa sababu wali-
waogopa Wayahudi.[f]

**14** Sherehe ilipofika kati-
kati, Yesu akapanda kuingia
hekaluni na kuanza kufundi-
sha. **15** Wayahudi wakasha-
ngaa na kuulizana: “Mtu huyu
alipataje ujuzi wa Maandiko,*[a]
ingawa hajafundishwa shule-
ni?”#[b] **16** Naye Yesu akawaa-
mbia: “Mambo ninayofundi-
sha si yangu, bali ni ya yule
aliyenituma.[c] **17** Mtu yeyote
anayetamani kufanya ma-
penzi ya Mungu, atajua
kama mafundisho haya yana-
toka kwa Mungu[d] au ninase-
ma mambo niliyojitungia.
**18** Mtu anayesema mambo
aliyojitungia anajitafutia utu-
kufu; lakini mtu anayetafu-
ta utukufu wa yule aliye-
mtuma,[e] huyo ni wa kweli, na
hana ukosefu wowote wa ua-
dilifu ndani yake. **19** Musa
aliwapa Sheria,[f] sivyo? Lakini
hakuna yeyote kati yenu ana-
yetii Sheria. Kwa nini mnata-
ka kuniua?”[g] **20** Umati uka-
mwambia: “Wewe una roho
mwovu. Ni nani anayetaka ku-
kuua?” **21** Yesu akawajibu:
“Nilifanya jambo moja tu, nyo-
te mkashangaa. **22** Kwa hiyo
Musa aliwapa tohara[h]—si kwa-
mba inatoka kwa Musa, bali
inatoka kwa mababu[i]—nanyi
mnamtahiri mtu siku ya sa-
bato. **23** Ikiwa mtu hutahi-
riwa siku ya sabato ili She-
ria ya Musa isivunjwe, mbona
mnanikasirikia sana kwa sa-
babu nilimponya mtu siku ya
sabato[j] naye akapona kabisa?
**24** Acheni kuhukumu kwa
kutazama sura ya nje tu, bali
hukumuni kwa uadilifu.”[k]

**25** Kisha baadhi ya wa-
kaaji wa Yerusalemu wakaa-
nza kusema: “Huyu ndiye mtu
wanayetaka kumuua, sivyo?[l]
**26** Na bado oneni! anazungu-
mza hadharani, na hawamwa-
mbii chochote. Je, kweli wa-
tawala wametambua kwa ha-

---

**7:5** *Au “wakionyesha kwamba wana-mwamini.”

**7:15** *Tnn., “maandishi.” #Yaani, shule za kirabi.

---

**SURA YA 7**

*a* Mk 3:21

*b* Yoh 2:4, Yoh 7:30

*c* Yoh 3:19, Yoh 15:19

*d* Yoh 8:20

*e* Yoh 9:16

*f* Yoh 9:22, Yoh 12:42, Yoh 19:38

**Safu ya 2**

*a* Lu 4:16, 17

*b* Mt 13:54, Mk 6:2, Lu 2:46, 47, Mdo 4:13

*c* Yoh 8:28, Yoh 12:49, Yoh 14:10

*d* Yoh 8:47

*e* Yoh 5:41, Yoh 8:50

*f* Kut 24:3

*g* Mt 12:14, Mk 3:6

*h* Law 12:2, 3

*i* Mwa 17:9, 10

*j* Yoh 5:8, 9

*k* Isa 11:3, 4, Mt 23:23

*l* Yoh 5:18

kika kwamba huyu ndiye Kri-
sto? **27** Hata hivyo, tunajua
mtu huyu ametoka wapi;[a] la-
kini Kristo atakapokuja, ha-
kuna mtu atakayejua alikoto-
ka.” **28** Kisha Yesu alipoku-
wa akifundisha hekaluni aka-
sema kwa sauti kubwa: “Ninyi
mnanijua na pia mnajua niliko-
toka. Nami sikuja kwa uamuzi
wangu mwenyewe,[b] lakini Yule
aliyenituma ni halisi, nanyi ha-
mmjui.[c] **29** Mimi ninamjua,[d]
kwa sababu mimi ni mwakili-
shi kutoka kwake, naye Ndiye
aliyenituma.” **30** Basi wakaa-
nza kutafuta njia ya kumka-
mata,[e] lakini hakuna aliye-
weza kumkamata, kwa saba-
bu saa yake haikuwa imefika.[f]
**31** Hata hivyo, wengi katika
umati walimwamini,[g] nao wa-
kaanza kusema: “Kristo ataka-
pokuja, je, atafanya ishara nyi-
ngi kuliko alizofanya mtu
huyu?”

**32** Mafarisayo walisikia
umati ukinong’onezana
mambo hayo kumhusu, nao
wakuu wa makuhani na Ma-
farisayo wakawatuma maofisa
wamkamate. **33** Kisha Yesu
akasema: “Nitakuwa pamoja
nanyi kwa muda mfupi ki-
sha nitarudi kwa Yule aliyeni-
tuma.[h] **34** Mtanitafuta lakini
hamtanipata, na mahali ni-
lipo hamwezi kuja.”[i] **35** Kwa
hiyo, Wayahudi wakaanza
kuulizana: “Mtu huyu anaku-
sudia kwenda wapi, hivi kwa-
mba hatutampata? Je, anaku-
sudia kwenda kwa Wayahudi
waliotawanyika kati ya Wagi-
riki ili awafundishe Wagiriki?
**36** Anamaanisha nini anapo-
sema, ‘Mtanitafuta, lakini ha-
mtanipata, na mahali nilipo
hamwezi kuja’?”

**37** Katika siku ya mwisho,
siku kuu ya sherehe,[a] Yesu ali-
simama na kusema kwa sa-
uti kubwa: “Ikiwa yeyote
ana kiu, na aje kwangu anywe
maji.[b] **38** Yeyote anayenia-
mini, kama andiko linavyo-
sema: ‘Vijito vya maji ya uzi-
ma vitatiririka kutoka nda-
ni yake.’”[c] **39** Hata hivyo,
alikuwa akizungumza kuhusu
roho, ambayo wale waliomwa-
mini walikuwa karibu kupo-
kea; kwa maana kufikia
wakati huo hawakuwa wame-
pokea roho,[d] kwa sababu
bado Yesu hakuwa ametuku-
zwa.[e] **40** Baadhi ya watu ka-
tika umati waliosikia mane-
no hayo wakaanza kusema:
“Kwa kweli huyu ndiye Nabii.”[f]
**41** Wengine walikuwa wakise-
ma: “Huyu ndiye Kristo.”[g] La-
kini wengine wakasema: “Kri-
sto hatakuja kutoka Galilaya,
sivyo?[h] **42** Je, andiko halise-
mi kwamba Kristo atatoka ka-
tika uzao wa Daudi[i] na atato-
ka Bethlehemu,[j] kijiji alichoi-
shi Daudi?”[k] **43** Basi kukato-
kea mgawanyiko kumhusu
katika umati. **44** Hata hivyo,
baadhi yao walitaka kumka-
mata, lakini hakuna yeyote
aliyemkamata.

**45** Kisha wale maofisa wa-
karudi kwa wakuu wa ma-
kuhani na Mafarisayo. Waka-
wauliza: “Kwa nini hamkumle-
ta?” **46** Maofisa wakajibu:
“Hakuna mtu mwingine yeyo-
te ambaye amewahi kuzungu-
mza hivyo.”[l] **47** Nao Mafari-
sayo wakawauliza: “Je, ninyi
pia mmepotoshwa? **48** Je,
kuna yeyote kati ya watawa-
la au Mafarisayo ambaye ame-
mwamini?[m] **49** Lakini uma-
ti huu usiojua Sheria ni watu

**SURA YA 7**

*a* Mt 13:55
*b* Yoh 8:42
*c* Yoh 8:54, 55
*d* Mt 11:27; Yoh 1:18; Yoh 10:15
*e* Mk 11:18; Lu 19:47
*f* Yoh 8:20
*g* Yoh 2:23; Yoh 8:30; Yoh 10:40, 42; Yoh 11:45
*h* Yoh 13:33; Yoh 16:16
*i* Yoh 8:21, 22

**Safu ya 2**

*a* Yoh 7:2
*b* Yoh 4:14; Yoh 6:35
*c* Kut 17:6; Hes 20:8; Yoh 4:14
*d* Yoe 2:28; Yoh 16:7; Mdo 2:17
*e* Yoh 12:16; Yoh 13:31, 32; 1Ti 3:16
*f* Kum 18:18; Yoh 6:14
*g* Yoh 4:40, 42; Yoh 6:68, 69
*h* Yoh 1:46; Yoh 7:52
*i* 2Nya 13:5; Zb 89:3, 4; Zb 132:11; Yer 23:5
*j* Mik 5:2; Lu 2:4
*k* 1Sa 16:1
*l* Mt 7:28, 29; Lu 4:22
*m* Yoh 12:42; Mdo 6:7

waliolaaniwa.” **50** Nikode-
mo, aliyekuwa amemwendea
hapo mwanzoni, na ambaye
pia alikuwa mmoja wao aka-
waambia: **51** “Kulingana na
Sheria yetu, kabla ya kumhu-
kumu mtu, tunapaswa kumsi-
kiliza ili tujue anachofanya,
sivyo?”[a] **52** Wakamjibu: “Je,
wewe pia umetoka Galilaya?
Chunguza uone kwamba ha-
kuna nabii atakayeinuliwa ku-
toka Galilaya.”*

**8** **12** Kisha Yesu akawaa-
mbia tena: “Mimi ndiye
nuru ya ulimwengu.[b] Yeyote
anayenifuata hatatembea ka-
mwe gizani, bali atakuwa
na nuru[c] ya uzima.” **13** Basi
Mafarisayo wakamwambia:
“Wewe unatoa ushahidi juu
yako mwenyewe; ushahidi
wako si wa kweli.” **14** Yesu
akawajibu: “Hata ikiwa nina-
toa ushahidi juu yangu mwe-
nyewe, ushahidi wangu ni wa
kweli, kwa sababu ninajua ni-
likotoka na ninakoenda.[d]
Lakini ninyi hamjui nilikoto-
ka wala ninakoenda. **15** Ni-
nyi mnahukumu kulingana na
mwili;*[e] mimi simhukumu mtu
yeyote kamwe. **16** Hata niki-
hukumu, hukumu yangu ni ya
kweli, kwa sababu siko peke
yangu, bali Baba aliyenituma
yuko pamoja nami.[f] **17** Pia,
katika Sheria yenu imeandi-
kwa: ‘Ushahidi wa watu wawili
ni wa kweli.’[g] **18** Mimi nina-
toa ushahidi juu yangu mwe-
nyewe, na Baba aliyenituma
hutoa ushahidi kunihusu.”[h]
**19** Kisha wakamuuliza: “Baba
yako yuko wapi?” Yesu akaji-
bu: “Ninyi hamnijui mimi wala
Baba yangu.[a] Kama mngeni-
jua mimi, mngemjua Baba ya-
ngu pia.”[b] **20** Alisema mane-
no hayo katika chumba cha
hazina[c] alipokuwa akifundi-
sha hekaluni. Lakini hakuna
mtu aliyemkamata, kwa saba-
bu saa yake haikuwa imefika.[d]

**21** Kwa hiyo, akawaambia
tena: “Ninaenda zangu, na-
nyi mtanitafuta, na bado mta-
kufa katika dhambi zenu.[e] Ni-
nakoenda hamwezi kuja.”[f]
**22** Basi Wayahudi wakaanza
kuulizana: “Je, atajiua? Kwa
sababu anasema, ‘Ninakoenda
hamwezi kuja.’” **23** Akae-
ndelea kuwaambia: “Ninyi
mnatoka katika makao ya chi-
ni; mimi ninatoka katika ma-
kao ya juu.[g] Ninyi mnatoka ka-
tika ulimwengu huu; mimi si-
toki katika ulimwengu huu.
**24** Ndiyo maana niliwaambia:
Mtakufa katika dhambi zenu.
Kwa maana msipoamini kwa-
mba mimi ndiye, mtakufa ka-
tika dhambi zenu.” **25** Kwa
hiyo wakaanza kumuuliza:
“Wewe ni nani?” Yesu akawaji-
bu: “Kwa nini hata ninazungu-
mza nanyi? **26** Nina mambo
mengi ya kusema kuwahusu
na mengi ya kuhukumu. Kwa
hakika, Yule aliyenituma ni
wa kweli, na mambo niliyo-
yasikia kutoka kwake ninaya-
sema ulimwenguni.”[h] **27** Ha-
wakuelewa kwamba alikuwa
akiwaambia kumhusu Baba.
**28** Kisha Yesu akasema: “Baa-
da ya kumwinua Mwana wa
binadamu,[i] ndipo mtakapo-
jua kwamba mimi ndiye[j] na
kwamba sifanyi jambo lolo-
te kwa uamuzi wangu mwe-
nyewe;[k] bali mambo ambayo
Baba amenifundisha, ndiyo

**7:52** * Baadhi ya hati za kale zinazoaminika hazina mstari wa 53 hadi sura ya 8 mstari wa 11. **8:15** * Au “kwa viwango vya wanadamu.”

SURA YA 7
*a* Kum 1:16, 17

SURA YA 8
*b* Isa 9:2; Isa 49:6; Mt 4:16; Yoh 1:5; Yoh 12:35
*c* Yoh 12:46; 1Pe 2:9; 1Yo 2:8
*d* Yoh 7:28; Yoh 13:3; Yoh 16:28
*e* Yoh 7:24
*f* Yoh 14:10
*g* Kum 17:6; Kum 19:15
*h* Yoh 5:37; 2Pe 1:17; 1Yo 5:9

Safu ya 2
*a* Yoh 16:3
*b* Mt 11:27; Yoh 14:7
*c* Mk 12:41
*d* Yoh 7:30
*e* Yoh 8:24
*f* Yoh 7:34; Yoh 13:33
*g* Yoh 3:31; Yoh 16:28
*h* Yoh 18:19, 20
*i* Hes 21:8, 9; Da 7:13; Mt 26:64; Yoh 3:14; Yoh 12:32, 33; Gal 3:13
*j* Mt 27:54
*k* Yoh 5:19, 30

ninayosema. **29** Na Yule ali-
yenituma yuko pamoja nami;
naye hakuniacha peke yangu,
kwa sababu sikuzote mimi hu-
fanya mambo yanayompende-
za.”[a] **30** Alipokuwa akisema
mambo hayo, wengi waka-
mwamini.

**31** Basi Yesu akawaambia
Wayahudi waliokuwa wame-
mwamini: “Mkikaa katika
neno langu, ninyi kwa kweli
ni wanafunzi wangu, **32** na-
nyi mtaijua kweli,[b] nayo
kweli itawaweka ninyi huru.”[c]
**33** Wakamjibu: “Sisi ni uzao
wa Abrahamu na hatujawahi
kuwa watumwa wa mtu yeyo-
te. Kwa nini basi unasema tu-
takuwa huru?” **34** Yesu aka-
wajibu: “Kwa kweli nina-
waambia, kila mtu anayete-
nda dhambi ni mtumwa wa
dhambi.[d] **35** Isitoshe, mtu-
mwa habaki nyumbani mile-
le; lakini mwana hubaki mi-
lele. **36** Kwa hiyo, Mwana
akiwaweka ninyi huru, kwa
kweli mtakuwa huru. **37** Ni-
najua kwamba ninyi ni uzao
wa Abrahamu. Lakini mna-
taka kuniua, kwa sababu
neno langu halifanyi mae-
ndeleo kati yenu. **38** Nina-
sema mambo niliyoona nili-
pokuwa na Baba yangu,[e]
lakini ninyi mnafanya mambo
mliyosikia kutoka kwa baba
yenu.” **39** Wakamwambia:
“Baba yetu ni Abrahamu.”
Yesu akawaambia: “Kama
mngekuwa watoto wa Abraha-
mu,[f] mngefanya kazi za Abra-
hamu. **40** Lakini sasa mna-
taka kuniua, mimi ambaye
nimewaambia kweli niliyosi-
kia kutoka kwa Mungu.[g]
Abrahamu hakufanya hivyo.
**41** Mnafanya kazi za baba
yenu.” Wakamwambia: “Hatu-

**SURA YA 8**
*a* Yoh 4:34, Yoh 14:10, Ebr 1:9
*b* Yoh 17:17, Yoh 18:37
*c* Ro 6:14, 22, Yak 1:25
*d* Ro 6:6, 16, Ro 7:14
*e* Yoh 5:19
*f* Ro 2:28, 29, Ro 9:7, 8, Gal 3:7, 29
*g* Yoh 8:26

**Safu ya 2**
*a* Yoh 16:27, 1Yo 5:1
*b* Yoh 3:16, Yoh 5:19, 30
*c* Mwa 3:15
*d* 1Yo 3:8
*e* Mwa 3:4, 2Ko 11:3, Ufu 12:9
*f* Yoh 18:37
*g* Yoh 10:26, 1Yo 4:6
*h* Yoh 4:9
*i* Mt 12:24, Yoh 7:20, Yoh 10:20
*j* Yoh 5:41, Yoh 7:18

kuzaliwa kutokana na uashe-
rati;* tuna Baba mmoja tu,
Mungu.”

**42** Yesu akawaambia: “Kama
Mungu angekuwa Baba yenu,
mngenipenda,[a] kwa maana ni-
litoka kwa Mungu nami nipo
hapa. Sikuja kwa uamuzi wa-
ngu mwenyewe, bali Yeye ndi-
ye aliyenituma.[b] **43** Kwa nini
hamwelewi mambo ninayose-
ma? Kwa sababu hamwezi ku-
sikiliza neno langu. **44** Ninyi
mmetoka kwa baba yenu Ibili-
si, nanyi mnataka kufanya ta-
maa za baba yenu.[c] Alikuwa
muuaji alipoanza,*[d] naye ha-
kusimama imara katika kwe-
li, kwa sababu kweli haimo
ndani yake. Anaposema uwo-
ngo, yeye husema kulingana
na mwelekeo wake mwenye-
we, kwa sababu yeye ni mwo-
ngo na ndiye baba ya uwo-
ngo.[e] **45** Lakini kwa saba-
bu mimi ninawaambia kweli,
hamniamini. **46** Ni nani kati
yenu anayeweza kunihukumu
kwamba nina dhambi? Ikiwa
ninasema kweli, kwa nini ha-
mniamini? **47** Yule anayeto-
ka kwa Mungu husikiliza ma-
neno ya Mungu.[f] Kwa saba-
bu hiyo, ninyi hamsikilizi, kwa
kuwa hamtoki kwa Mungu.”[g]

**48** Wayahudi wakamjibu:
“Je, hatusemi kweli tunapo-
sema, ‘Wewe ni Msamaria[h] na
una roho mwovu’?”[i] **49** Yesu
akajibu: “Mimi sina roho mwo-
vu bali ninamheshimu Baba
yangu, lakini ninyi mnani-
vunjia heshima. **50** Hata hi-
vyo, mimi sijitafutii utu-
kufu;[j] kuna Yule anayetafuta
na kuhukumu. **51** Kwa kweli

**8:41** *Neno la Kigiriki, *por·nei′a.* Angalia Kamusi, uku. 2012. **8:44** *Au “tangu mwanzoni.”

ninawaambia, yeyote aki-
shika maneno yangu, hatao-
na kifo kamwe.”[a] **52** Waya-
hudi wakamwambia: “Sasa tu-
najua una roho mwovu. Abra-
hamu alikufa, na manabii
vilevile, lakini wewe unase-
ma, ‘Yeyote akishika mane-
no yangu hataonja kifo ka-
mwe.’ **53** Wewe si mkuu kuli-
ko Abrahamu baba yetu amba-
ye alikufa, sivyo? Manabii pia
walikufa. Unafikiri wewe ni
nani?” **54** Yesu akajibu: “Ni-
kijitukuza mwenyewe, utuku-
fu wangu si kitu. Baba yangu
ambaye mnasema ni Mungu
wenu, ndiye anayenitukuza.[b]
**55** Ninyi bado hamjamjua,[c] la-
kini mimi ninamjua.[d] Kama ni-
ngesema simjui, ningekuwa
mwongo kama ninyi. Lakini
mimi ninamjua, na ninalishi-
ka neno lake. **56** Baba yenu
Abrahamu alishangilia sana
tazamio la kuona siku yangu,
naye aliiona na kushangilia.”[e]
**57** Kisha Wayahudi wakamuu-
liza: “Wewe hujafika umri wa
miaka 50, na bado umemwo-
na Abrahamu?” **58** Yesu aka-
waambia: “Kwa kweli nina-
waambia, mimi nimekuwapo
kabla Abrahamu hajakuwa-
po.”[f] **59** Ndipo wakaokota
mawe ili wampige, lakini Yesu
akajificha na kuondoka he-
kaluni.

**9** Yesu alipokuwa akipita ali-
mwona mtu aliyekuwa ki-
pofu tangu kuzaliwa. **2** Ki-
sha wanafunzi wake waka-
muuliza: “Rabi,[g] ni nani aliye-
tenda dhambi, ni mtu huyu au
ni wazazi wake, hivi kwamba
akazaliwa kipofu?” **3** Yesu
akajibu: “Mtu huyu hakute-
nda dhambi wala wazazi wake,
bali ilikuwa hivyo ili kazi za
Mungu zifunuliwe katika
kisa chake.[a] **4** Lazima tufa-
nye kazi za Yule aliyenituma
kukiwa bado mchana;[b] usiku
unakuja ambapo hakuna mtu
atakayeweza kufanya kazi.
**5** Maadamu nimo ulimwengu-
ni, mimi ndiye nuru ya uli-
mwengu.”[c] **6** Baada ya kuse-
ma mambo hayo, akatema
mate chini akafanyiza tope
kwa mate, na kumpaka mtu
huyo kwenye macho[d] **7** na
kumwambia: “Nenda ukanawe
katika dimbwi la Siloamu” (li-
nalotafsiriwa kuwa “Aliyetu-
mwa”). Naye akaenda na kuna-
wa, akarudi akiwa anaona.[e]

**8** Basi majirani na watu wa-
liokuwa wakimwona akio-
mbaomba wakaanza kuuliza-
na: “Je, huyu si yule mtu aliye-
kuwa akiketi akiombaomba?”
**9** Baadhi yao walikuwa waki-
sema: “Ni yeye.” Wengine wa-
likuwa wakisema: “Hapana,
lakini anafanana naye.” Yule
mtu akaendelea kusema: “Ni
mimi.” **10** Basi wakamuuli-
za: “Macho yako yalifunguli-
waje?” **11** Akajibu: “Mtu
anayeitwa Yesu alifanyiza
tope akanipaka kwenye ma-
cho kisha akaniambia, ‘Ne-
nda mpaka Siloamu ukana-
we.’[f] Basi nikaenda, nikanawa,
nikaanza kuona.” **12** Ndipo
wakamuuliza: “Yuko wapi mtu
huyo?” Akasema: “Sijui.”

**13** Wakampeleka kwa Mafa-
risayo mtu huyo ambaye za-
mani alikuwa kipofu. **14** Ika-
wa kwamba siku ambayo
Yesu alifanyiza tope na kuya-
fungua macho ya mtu huyo[g]
ilikuwa Sabato.[h] **15** Basi wa-
kati huo Mafarisayo wakaa-
nza kumuuliza jinsi alivyoa-
nza kuona. Akawaambia: “Ali-
nipaka tope kwenye macho
yangu, nami nikanawa, sasa

SURA YA 8
a Yoh 5:24; Yoh 11:25, 26; 1Ko 15:54; Ufu 20:6
b Yoh 5:41; Yoh 13:31, 32; Mdo 3:13
c Yoh 7:28
d Yoh 7:29
e Mt 13:17; Ebr 11:13
f Met 8:22; Yoh 17:5; Flp 2:6, 7; Kol 1:15-17

SURA YA 9
g Yoh 1:38

Safu ya 2
a Yoh 11:2-4
b Yoh 4:34; Yoh 11:9
c Isa 49:6; Isa 61:1; Yoh 1:5; Yoh 8:12
d Mk 8:23
e 2Fa 5:10, 14
f Yoh 9:7
g Yoh 9:6
h Lu 13:14; Yoh 5:8, 9

ninaona.” **16** Kisha baadhi
ya Mafarisayo wakaanza ku-
sema: “Mtu huyo hatoki kwa
Mungu, kwa sababu hashiki
Sabato.”[a] Wengine wakasema:
“Mtenda dhambi anawezaje
kufanya ishara kama hizo?”[b]
Basi kukawa na mgawanyiko
kati yao.[c] **17** Wakamuuliza
tena yule mtu aliyekuwa kipo-
fu: “Unasemaje kumhusu kwa
kuwa wewe ndiye uliyefungu-
liwa macho?” Akajibu: “Yeye
ni nabii.”

**18** Hata hivyo, Wayahudi
hawakuamini kwamba ali-
kuwa kipofu na sasa aliku-
wa anaona. Basi wakawaita
wazazi wake **19** wakawauli-
za: “Je, huyu ni mwana wenu
ambaye mnasema alizaliwa ki-
pofu? Basi, imekuwaje kwa-
mba sasa anaona?” **20** Wa-
zazi wake wakajibu: “Tu-
najua kwamba huyu ni mwana
wetu na alizaliwa akiwa ki-
pofu. **21** Lakini hatujui jinsi
alivyoanza kuona, wala ha-
tujui mtu aliyemfungua ma-
cho. Muulizeni. Yeye ni mtu
mzima. Anaweza kujieleza.”
**22** Wazazi wake walisema hi-
vyo kwa sababu waliogopa
Wayahudi,[d] kwa maana taya-
ri Wayahudi walikuwa wame-
kubaliana kwamba mtu yeyote
ambaye angemkiri kuwa ndi-
ye Kristo, angefukuzwa katika
sinagogi.[e] **23** Ndiyo maana
wazazi wake walisema: “Yeye
ni mtu mzima, muulizeni.”

**24** Basi wakamwita mara ya
pili yule mtu aliyekuwa kipofu
na kumwambia: “Mpe Mungu
utukufu; tunajua mtu huyu ni
mtenda dhambi.” **25** Akawa-
jibu: “Kama yeye ni mtenda
dhambi mimi sijui. Ninachojua
ni kwamba nilikuwa kipofu,
lakini sasa ninaona.” **26** Ki-
sha wakamuuliza: “Alikufa-
nyia nini? Aliyafunguaje
macho yako?” **27** Akawaji-
bu: “Tayari nimewaambia, la-
kini hamkusikiliza. Kwa nini
mnataka kusikia tena? Je, ni-
nyi pia mnataka kuwa wana-
funzi wake?” **28** Ndipo wa-
kamwambia kwa dharau:
“Wewe ni mwanafunzi wa mtu
huyo, lakini sisi ni wanafunzi
wa Musa. **29** Tunajua kwa-
mba Mungu alizungumza na
Musa; lakini mtu huyu, hatu-
jui alikotoka.” **30** Yule mtu
akawajibu: “Kwa kweli ina-
shangaza kwamba hamjui ali-
kotoka, ingawa ndiye aliyefu-
ngua macho yangu. **31** Tu-
najua kwamba Mungu hawasi-
kilizi watenda dhambi,[a] lakini
humsikiliza mtu yeyote ana-
yemwogopa na kufanya mape-
nzi yake.[b] **32** Tangu zamani
haijasikiwa kamwe mtu yeyo-
te ameyafungua macho ya mtu
aliyezaliwa kipofu. **33** Kama
mtu huyu hakutoka kwa Mu-
ngu, hangeweza kufanya lo-
lote.”[c] **34** Wakamwambia:
“Wewe ulizaliwa katika dha-
mbi, na bado unajaribu ku-
tufundisha?” Kwa hiyo, waka-
mfukuza![d]

**35** Yesu akasikia kwamba
walikuwa wamemfukuza mtu
huyo. Basi alipompata akamuu-
liza: “Je, unamwamini Mwana
wa binadamu?” **36** Yule mtu
akauliza: “Bwana, huyo ni
nani, niambie ili nimwamini?”
**37** Yesu akamwambia: “Taya-
ri umemwona, na kwa kwe-
li, yeye ndiye anayezungumza
nawe.” **38** Akasema: “Nina-
mwamini, Bwana.” Naye aka-
msujudia.* **39** Kisha Yesu

**SURA YA 9**

*a* Kut 20:9, 10

*b* Yoh 3:2

*c* Lu 12:51; Yoh 7:12, 43; Yoh 10:19

*d* Yoh 7:13; Yoh 19:38

*e* Yoh 12:42; Yoh 16:2

**Safu ya 2**

*a* Zb 66:18; Met 28:9; Isa 1:15

*b* Zb 34:15; Met 15:29

*c* Yoh 5:36

*d* Yoh 9:22; Yoh 16:2

---

**9:38** * Au “akamwinamia.”

akasema: “Nilikuja ulimwe-
nguni kwa ajili ya hukumu hii,
ili wale wasioona waweze kuo-
na[a] na wale wanaoona wawe
vipofu.”[b] **40** Baadhi ya Mafa-
risayo waliokuwa pamoja naye
waliposikia mambo hayo wa-
kamuuliza: “Je, sisi pia ni vi-
pofu?” **41** Yesu akawaambia:
“Kama mngekuwa vipofu, ha-
mngekuwa na dhambi. Laki-
ni sasa mnasema, ‘Tunaona.’
Dhambi yenu inabaki.”[c]

**10** “Kwa kweli ninawaa-
mbia, mtu asiyeingia
katika zizi la kondoo kupi-
tia mlango, bali anapanda na
kuingia kupitia njia nyi-
ngine, ni mwizi na mporaji.[d]
**2** Lakini yule anayeingia ku-
pitia mlango ndiye mchungaji
wa kondoo.[e] **3** Mlinzi wa
mlango humfungulia,[f] nao ko-
ndoo huisikiliza sauti yake.[g]
Naye huwaita kondoo wake
kwa majina na kuwatoa nje.
**4** Baada ya kuwatoa kondoo
wake wote nje, yeye huwata-
ngulia, nao kondoo humfua-
ta kwa sababu wanaijua sauti
yake. **5** Hawatamfuata mge-
ni kamwe bali watamkimbia,
kwa sababu hawajui sauti ya
wageni.” **6** Yesu aliwaambia
mfano huo, lakini hawakuele-
wa alichokuwa akiwaambia.

**7** Basi Yesu akasema tena:
“Kwa kweli ninawaambia,
mimi ndiye mlango wa ko-
ndoo.[h] **8** Wote ambao wame-
kuja wakidai kwamba wao
ni mimi, ni wezi na wapora-
ji; lakini kondoo hawakuwa-
sikiliza. **9** Mimi ndiye mla-
ngo; yeyote anayeingia kupi-
tia kwangu ataokolewa, naye
ataingia na kutoka na kupa-
ta malisho.[i] **10** Mwizi huja
kuiba, kuua, na kuangami-
za.[a] Mimi nimekuja ili wapate
uzima na waupate kwa wingi.
**11** Mimi ndiye mchungaji
mwema;[b] mchungaji mwema
huutoa uhai wake* kwa ajili
ya kondoo.[c] **12** Mtu wa kuaji-
riwa, ambaye si mchungaji na
ambaye kondoo si wake,
anapomwona mbwamwitu aki-
ja yeye huwaacha kondoo
na kukimbia—naye mbwamwi-
tu huwanyakua na kuwatawa-
nya— **13** kwa sababu yeye ni
mtu wa kuajiriwa naye hawa-
jali kondoo. **14** Mimi ndiye
mchungaji mwema. Ninawa-
jua kondoo wangu nao kondoo
wangu wananijua,[d] **15** kama
Baba anavyonijua mimi, nami
ninavyomjua Baba;[e] na nina-
toa uhai wangu* kwa ajili ya
kondoo.[f]

**16** “Nami nina kondoo we-
ngine, ambao si wa zizi hili;[g]
hao pia nitawaleta, nao watai-
sikiliza sauti yangu, nao wa-
takuwa kundi moja, mchunga-
ji mmoja.[h] **17** Kwa sababu
hiyo, Baba ananipenda,[i] kwa
kuwa ninautoa uhai wangu*[j]
ili niupate tena. **18** Haku-
na mtu anayeuchukua kuto-
ka kwangu, bali ninautoa kwa
hiari yangu. Nina mamlaka
ya kuutoa, nami nina mamla-
ka ya kuupokea tena.[k] Nilipo-
kea amri hii kutoka kwa Baba
yangu.”

**19** Kisha mgawanyiko uka-
tokea tena kati ya Wayahudi[l]
kwa sababu ya maneno hayo.
**20** Wengi wao walikuwa waki-
sema: “Ana roho mwovu naye
ana wazimu. Kwa nini mna-
msikiliza?” **21** Wengine wa-
kasema: “Haya si maneno ya
mtu mwenye roho mwovu. Je,

---

**10:11** *Au “nafsi yake.” **10:15, 17** *Au “nafsi yangu.”

**SURA YA 9**
*a* Lu 4:18; Yoh 12:46
*b* Mt 11:25; Mt 13:13; Yoh 3:19
*c* Yoh 15:22

**SURA YA 10**
*d* Mt 7:15
*e* Mt 26:31; Mk 14:27; Yoh 10:11
*f* Lu 1:17; Yoh 3:28
*g* Yoh 10:27
*h* Yoh 14:6
*i* Yoh 21:17

**Safu ya 2**
*a* Mt 7:15
*b* Eze 34:23; Mt 9:36
*c* 1Sa 17:34, 35; Mt 20:28; Ebr 13:20
*d* Yoh 10:27
*e* Mt 11:27
*f* Mt 20:28; Yoh 15:13; 1Yo 3:16
*g* Lu 12:32
*h* Eze 34:23; Eze 37:24; 1Pe 5:4
*i* Yoh 17:23
*j* Isa 53:12; Flp 2:8; Ebr 2:9; Ebr 12:2
*k* Mdo 2:23, 24
*l* Lu 12:51; Yoh 7:12; Yoh 9:16

roho mwovu anaweza kufu-
ngua macho ya vipofu?”
**22** Wakati huo kulikuwa na
Sherehe ya Wakfu huko Ye-
rusalemu. Ulikuwa wakati wa
majira ya baridi kali, **23** na
Yesu alikuwa akitembea he-
kaluni kwenye safu ya nguzo
za Sulemani.[a] **24** Kisha Wa-
yahudi wakamzunguka na
kuanza kumwambia: “Utae-
ndelea kutuhangaisha* mpaka
lini? Kama wewe ndiye Kristo,
tuambie waziwazi.” **25** Yesu
akawajibu: “Niliwaambia, na
bado hamwamini. Kazi nina-
zofanya katika jina la Baba ya-
ngu, zinatoa ushahidi kunihu-
su.[b] **26** Lakini hamwamini,
kwa sababu ninyi si kondoo
wangu.[c] **27** Kondoo wangu
husikiliza sauti yangu, nami
ninawajua, nao hunifuata.[d]
**28** Mimi ninawapa uzima wa
milele,[e] nao hawataharibiwa
kamwe, wala hakuna ataka-
yewanyakua kutoka mkononi
mwangu.[f] **29** Kile ambacho
Baba yangu amenipa ni che-
nye thamani kuliko vitu vingi-
ne vyote, na hakuna anayewe-
za kuwanyakua kutoka mko-
noni mwa Baba.[g] **30** Mimi na
Baba ni kitu kimoja.”*[h]
**31** Wayahudi wakaokota
mawe tena ili wampige.
**32** Yesu akawajibu: “Niliwao-
nyesha kazi nyingi nzuri ku-
toka kwa Baba. Kati ya kazi
hizo, ni ipi inayofanya mtake
kunipiga mawe?” **33** Waya-
hudi wakamjibu: “Tunakupiga
mawe, si kwa sababu ya kazi
njema, bali umekufuru;[i] kwa
maana ingawa wewe ni mwa-
nadamu, unajifanya mungu.”
**34** Yesu akawajibu: “Je, hai-
jaandikwa katika Sheria
yenu, ‘Mimi nilisema: “Ninyi
ni miungu”’?*[a] **35** Ikiwa ali-
waita ‘miungu’[b] wale ambao
neno la Mungu lilikuja dhi-
di yao—na bado andiko ha-
liwezi kubatilishwa— **36** je,
mnaniambia mimi ambaye
Baba alinitakasa na kunitu-
ma ulimwenguni, ‘Unaku-
furu,’ kwa sababu nilise-
ma, ‘Mimi ni Mwana wa Mu-
ngu’?[c] **37** Kama sifanyi kazi
za Baba yangu, msiniamini.
**38** Lakini ikiwa ninazifa-
nya, hata ingawa hamniamini
mimi, basi iweni na imani ka-
tika kazi hizo,[d] ili mjue na kue-
ndelea kujua kwamba Baba
yuko katika muungano nami,
nami niko katika muungano
na Baba.”[e] **39** Basi wakaja-
ribu tena kumkamata; lakini
akawakwepa.
**40** Kisha akaenda tena
ng’ambo ya Yordani mpaka
mahali ambapo mwanzoni Yo-
hana alikuwa akibatiza watu,[f]
naye akakaa huko. **41** Watu
wengi wakamjia na kuanza
kusema: “Yohana hakufa-
nya ishara hata moja, laki-
ni mambo yote aliyosema
kumhusu mtu huyu yalikuwa
ya kweli.”[g] **42** Na watu wengi
hapo wakamwamini Yesu.

**11** Mtu fulani aliyeitwa
Lazaro alikuwa mgo-
njwa; aliishi Bethania, kiji-
ji cha Maria na Martha[h] dada
yake. **2** Huyo Maria ndiye
aliyempaka Bwana mafuta ye-
nye marashi na kufuta miguu
yake kwa nywele zake;[i] Laza-
ro, ndugu yake ndiye aliye-
kuwa mgonjwa. **3** Basi dada
zake wakamtumia Yesu uju-
mbe wakisema: “Bwana, ona!

**10:24** *Au “kuhangaisha nafsi zetu.”
**10:30** *Au “tuna umoja.”
**10:34** *Au “ni kama mungu.”

**SURA YA 10**
a Mdo 3:11
b Yoh 3:2; Yoh 5:36; Yoh 10:38; Yoh 14:10; Mdo 2:22
c Yoh 8:47
d Yoh 10:3
e Yoh 5:24; Yoh 17:1, 2
f Yoh 6:37; Yoh 18:9
g 1Pe 1:4, 5
h Yoh 10:38; Yoh 17:11, 21
i Law 24:16

**Safu ya 2**
a Zb 82:6; 1Ko 8:5
b Zb 82:1
c Lu 1:35; Yoh 5:18
d Yoh 5:36
e Yoh 14:10; Yoh 17:21
f Yoh 1:28
g Yoh 1:29

**SURA YA 11**
h Lu 10:38
i Mt 26:6, 7; Mk 14:3; Yoh 12:3

yule unayempenda ni mgo-
njwa.” **4** Lakini Yesu aliposi-
kia hilo akasema: “Lengo la
ugonjwa huu si kusababisha
kifo, bali ni kwa ajili ya utu-
kufu wa Mungu,[a] ili Mwana wa
Mungu atukuzwe kupitia huo.”
**5** Basi Yesu aliwapenda
Martha na dada yake na La-
zaro. **6** Hata hivyo, aliposi-
kia kwamba Lazaro ni mgo-
njwa, Yesu aliendelea kukaa
mahali alipokuwa kwa siku
mbili zaidi. **7** Baada ya hayo,
akawaambia wanafunzi: “Twe-
ndeni tena Yudea.” **8** Wana-
funzi wakamwambia: “Rabi,[b]
juzijuzi tu Wayudea walitaka
kukupiga mawe,[c] nawe unaru-
di huko tena?” **9** Yesu akaji-
bu: “Kuna saa 12 za mcha-
na, sivyo?[d] Yeyote akitembea
mchana hatajikwaa, kwa saba-
bu anaona mwangaza wa uli-
mwengu huu. **10** Lakini iki-
wa yeyote anatembea usiku,
atajikwaa kwa sababu hana
nuru ndani yake.”
**11** Baada ya kusema hayo,
akawaambia: “Rafiki yetu La-
zaro amelala usingizi,[e] lakini
ninasafiri kwenda huko ili ku-
mwamsha.” **12** Kisha wana-
funzi wakamwambia: “Bwana,
ikiwa amelala usingizi, ata-
pona.” **13** Hata hivyo, Yesu
alikuwa akizungumza ku-
husu kifo cha Lazaro. Laki-
ni walifikiri anasema kuhu-
su kupumzika katika usingizi.
**14** Ndipo Yesu akawaambia
waziwazi: “Lazaro amekufa,[f]
**15** nami ninashangilia kwa
ajili yenu kwamba sikuwapo,
ili mwamini. Lakini twende-
ni kwake.” **16** Kwa hiyo To-
masi, aliyeitwa Pacha, aka-
waambia wanafunzi wenzake:
“Sisi pia, twendeni tukafe pa-
moja naye.”[g]

**17** Yesu alipofika, alikuta
kwamba tayari Lazaro aliku-
wa kaburini* kwa siku nne.
**18** Bethania ilikuwa karibu
na Yerusalemu, umbali wa ki-
lomita tatu hivi.* **19** Waya-
hudi wengi walikuwa wame-
kuja kwa Martha na Maria ili
kuwafariji kwa sababu ya ku-
fiwa na ndugu yao. **20** Mar-
tha aliposikia Yesu anakuja,
alienda kumlaki; lakini Ma-
ria[a] alibaki nyumbani. **21** Ki-
sha Martha akamwambia
Yesu: “Bwana, kama ungeku-
wa hapa ndugu yangu hange-
kufa. **22** Lakini hata sasa ni-
najua kwamba chochote uta-
kachomwomba Mungu, Mungu
atakupa.” **23** Yesu akamwa-
mbia: “Ndugu yako atafufuka.”
**24** Martha akamwambia: “Ni-
najua atafufuka katika ufufuo[b]
siku ya mwisho.” **25** Yesu
akamwambia: “Mimi ndiye ufu-
fuo na uzima.[c] Yule anayenia-
mini, hata akifa, ataishi tena;
**26** na kila mtu aliye hai na
ananiamini hatakufa kamwe.[d]
Je, unaamini hilo?” **27** Aka-
mwambia: “Ndiyo Bwana, ni-
naamini kwamba wewe ndi-
ye Kristo, Mwana wa Mungu,
yule anayekuja ulimwenguni.”
**28** Baada ya kusema hayo,
Martha akaenda kumwita Ma-
ria dada yake, akamwambia
faraghani: “Mwalimu[e] amefi-
ka naye anakuita.” **29** Alipo-
sikia hilo, akasimama upesi,
akamwendea.
**30** Yesu hakuwa ameingia
kijijini, bado alikuwa maha-
li alipokutana na Martha.
**31** Wayahudi waliokuwa pa-
moja na Maria nyumbani wa-

---

**11:17** *Au “kwenye kaburi la ukumbusho.” **11:18** *Tnn., “stadia 15 hivi.” Angalia Nyongeza B14.

**SURA YA 11**
a Yoh 9:1-3
b Yoh 1:38
c Yoh 8:59; Yoh 10:31
d Yoh 9:4; Yoh 12:35
e Zb 13:3; Mt 9:24; Mdo 7:59, 60; 1Ko 15:6
f Mhu 9:5
g Yoh 11:8

**Safu ya 2**
a Lu 10:38, 39
b Isa 26:19; Yoh 5:28, 29; Mdo 24:15; Ebr 11:35; Ufu 20:12
c Yoh 14:6
d Yoh 8:51
e Mt 23:8; Yoh 13:13

kimfariji, walipomwona akisi-
mama upesi na kuondoka, wa-
kamfuata wakidhani kwamba
alikuwa akienda kulia kwenye
kaburi.*[a] **32** Maria alipofika
mahali alipokuwa Yesu na ku-
mwona, akaanguka miguuni
pake na kumwambia: “Bwana,
kama ungekuwa hapa, ndugu
yangu hangekufa.” **33** Yesu
alipomwona akilia na Waya-
hudi waliokuja pamoja naye
wakilia pia, akaugua moyo-
ni* na kutaabika. **34** Akauli-
za: “Mmemlaza wapi?” Waka-
mjibu: “Bwana, njoo uone.”
**35** Yesu akatokwa na macho-
zi.[b] **36** Ndipo Wayahudi wa-
kaanza kusema: “Ona jinsi ali-
vyompenda!” **37** Lakini baa-
dhi yao wakauliza: “Je, mtu
huyu aliyemfungua macho
yule kipofu[c] hangeweza ku-
zuia huyu asife?”

**38** Kisha baada ya Yesu
kuugua tena moyoni, akaja
kwenye lile kaburi.* Kwa kwe-
li, lilikuwa pango lililofuni-
kwa kwa jiwe. **39** Yesu aka-
sema: “Liondoeni jiwe.” Mar-
tha, dada ya yule aliyekufa
akamwambia: “Bwana, kufi-
kia sasa lazima awe ananu-
ka, kwa maana ni siku nne.”
**40** Yesu akamwambia: “Je, si-
kukuambia kwamba ukiami-
ni utauona utukufu wa Mu-
ngu?”[d] **41** Basi wakaliondoa
lile jiwe. Kisha Yesu akata-
zama mbinguni[e] na kusema:
“Baba, ninakushukuru kwa
sababu umenisikia. **42** Kwa
kweli, ninajua kwamba siku-
zote wewe hunisikia; lakini
nilisema kwa ajili ya umati
waliosimama kunizunguka,
ili waamini kwamba ulinitu-

**11:31, 38** *Au “kaburi la ukumbusho.”
**11:33** *Tnn., “rohoni.”

ma.”[a] **43** Baada ya kuse-
ma hayo, akaita kwa sauti ku-
bwa: “Lazaro, njoo huku nje!”[b]
**44** Mtu huyo aliyekuwa ame-
kufa akatoka, miguu na miko-
no yake ikiwa imefungwa kwa
vitambaa, na uso wake uki-
wa umefungwa kwa kitambaa.
Yesu akawaambia: “Mfungue-
ni, mmwache aende.”

**45** Kwa hiyo, Wayahudi we-
ngi waliokuwa wamekuja
kwa Maria, wakamwamini
Yesu walipoona alichofanya,[c]
**46** lakini baadhi yao wakae-
nda kwa Mafarisayo na ku-
waambia jambo ambalo Yesu
alikuwa amefanya. **47** Basi
wakuu wa makuhani na Ma-
farisayo wakakusanya Sanhe-
drini na kusema: “Tutafanya
nini, kwa kuwa mtu huyu ana-
fanya ishara nyingi?[d] **48** Tu-
kimwacha aendelee, watu
wote watamwamini, nao Wa-
roma watakuja na kuchukua
mahali petu* na taifa letu.”
**49** Lakini mmoja wao aitwa-
ye Kayafa,[e] aliyekuwa kuha-
ni mkuu mwaka huo, akawaa-
mbia: “Ninyi hamjui chochote,
**50** na hamwelewi kwamba ni
kwa faida yenu mtu mmoja afe
kwa ajili ya watu kuliko taifa
lote liangamizwe.” **51** Lakini
hakusema hivyo kwa kujitu-
ngia; bali kwa sababu alikuwa
kuhani mkuu mwaka huo, ali-
toa unabii kwamba Yesu ange-
kufa kwa ajili ya taifa, **52** na
si kwa ajili ya taifa tu, bali pia
ili awakusanye watoto wa Mu-
ngu waliotawanyika kotekote.
**53** Basi tangu siku hiyo waka-
panga njama ili kumuua.

**54** Kwa hiyo, Yesu hakute-
mbea tena hadharani kati ya
Wayahudi, bali alienda katika

**11:48** *Yaani, hekalu.

**SURA YA 11**
*a* Yoh 11:17
*b* Lu 19:41; Ebr 4:15
*c* Yoh 9:6, 7
*d* Yoh 9:1-3
*e* Mt 14:19; Mk 7:34, 35

**Safu ya 2**
*a* Yoh 12:28-30; Yoh 17:8
*b* Lu 7:12, 14
*c* Yoh 2:23; Yoh 10:42; Yoh 12:10, 11
*d* Yoh 12:37; Mdo 4:15, 16
*e* Mt 26:3; Lu 3:2; Mdo 4:5, 6

eneo lililo karibu na nyika, ka-
tika jiji linaloitwa Efraimu,[a]
naye akakaa huko pamoja na
wanafunzi. **55** Sasa Pasaka[b]
ya Wayahudi ilikuwa karibu na
watu wengi kutoka mashamba-
ni walipanda kwenda Yerusale-
mu kabla ya Pasaka ili wajita-
kase kisherehe. **56** Walikuwa
wakimtafuta Yesu, nao waka-
wa wakiulizana wakiwa wame-
simama hekaluni: “Mnaonaje?
Je, kweli atakuja kwenye she-
rehe?” **57** Lakini wakuu wa
makuhani na Mafarisayo wali-
kuwa wametoa agizo kwamba
ikiwa mtu yeyote angejua ma-
hali alipo Yesu, alipaswa ku-
wajulisha ili wamkamate.

**12** Siku sita kabla ya Pasa-
ka, Yesu akafika Betha-
nia, alikoishi Lazaro[c] ambaye
Yesu alikuwa amemfufua ku-
toka kwa wafu. **2** Basi, wa-
kamwandalia mlo wa jioni
huko, na Martha alikuwa
akiwahudumia,[d] lakini Lazaro
alikuwa miongoni mwa wale
waliokuwa wakila* pamoja na
Yesu. **3** Kisha Maria akachu-
kua ratili* moja ya mafuta ye-
nye marashi, nardo halisi,
ghali sana, akammiminia Yesu
miguuni na kuifuta kwa nywe-
le zake. Nyumba ikajaa ha-
rufu ya mafuta yenye mara-
shi.[e] **4** Lakini Yuda Iskario-
te,[f] mmoja wa wanafunzi wake
aliyekuwa karibu kumsaliti
akasema: **5** “Kwa nini mafu-
ta haya yenye marashi haya-
ngeuzwa kwa dinari* 300 na
maskini wapewe pesa hizo?”
**6** Hakusema hivyo kwa saba-
bu aliwahangaikia maskini,
bali kwa sababu alikuwa mwi-
zi, naye ndiye aliyetunza sa-
nduku la pesa na alikuwa akii-
ba pesa zilizowekwa humo.
**7** Kisha Yesu akawaambia:
“Mwacheni afanye hivyo kwa
ajili ya matayarisho ya siku ya
mazishi yangu.[a] **8** Kwa maa-
na maskini mnao sikuzote,[b]
lakini mimi hamtakuwa nami
sikuzote.”[c]

**9** Wakati huohuo, umati
mkubwa wa Wayahudi ukajua
kwamba alikuwa huko, nao
ukaja, si kwa sababu ya Yesu
tu, bali pia ili kumwona Laza-
ro aliyekuwa amefufuliwa ku-
toka kwa wafu.[d] **10** Sasa wa-
kuu wa makuhani wakapanga
njama ili kumuua Lazaro pia,
**11** kwa kuwa Wayahudi wengi
walikuwa wakienda huko na
kumwamini Yesu kwa sababu
ya Lazaro.[e]

**12** Siku iliyofuata umati
mkubwa uliokuwa umeku-
ja kwenye sherehe, ukasi-
kia kwamba Yesu alikuwa aki-
ja Yerusalemu. **13** Basi wa-
kachukua matawi ya mitende
na kutoka nje kwenda kumla-
ki, nao wakaanza kusema
kwa sauti kubwa: “Tunao-
mba umwokoe! Amebariki-
wa yule anayekuja katika
jina la Yehova,*[f] Mfalme wa
Israeli!”[g] **14** Yesu alipompa-
ta mwanapunda, akaketi juu
yake,[h] kama ilivyoandikwa:
**15** “Usiogope binti ya Sayu-
ni. Tazama! Mfalme wako ana-
kuja, akiwa ameketi juu ya
mwanapunda.”[i] **16** Mwanzo-
ni, wanafunzi wake hawakue-
lewa mambo hayo, lakini Yesu
alipotukuzwa,[j] wakakumbuka
kwamba mambo hayo yaliku-
wa yameandikwa kumhusu na

**SURA YA 11**
a 2Sa 13:23; 2Nya 13:19
b Kut 12:14; Kum 16:1; Yoh 2:13; Yoh 5:1; Yoh 6:4; Yoh 12:1

**SURA YA 12**
c Yoh 11:1, 43
d Lu 10:40
e Mt 26:6-10; Mk 14:3-6
f Mt 26:47; Mk 14:10; Lu 22:48; Yoh 13:29; Mdo 1:16

**Safu ya 2**
a Mt 26:12; Mk 14:8; Yoh 19:40
b Kum 15:11
c Mt 26:11; Mk 14:7
d Yoh 11:43, 44
e Yoh 7:31; Yoh 11:44, 45
f Zb 118:25, 26
g Mt 21:8, 9; Mk 11:8, 9; Yoh 1:49
h Mt 21:7; Mk 11:7; Lu 19:35
i 1Fa 1:33, 34; Isa 62:11; Zek 9:9; Mt 21:5
j Yoh 7:39

**12:2** *Au “wameketi mezani.” **12:3** *Yaani, ratili ya Kiroma, karibu gramu 327. Angalia Nyongeza B14. **12:5** *Angalia Nyongeza B14.

**12:13** *Angalia Nyongeza A5.

kwamba walimtendea mambo
hayo.[a]
**17** Umati uliokuwa pamoja
naye alipomwita Lazaro ku-
toka kaburini*[b] na kumfufua
kutoka kwa wafu ukaendelea
kutoa ushahidi.[c] **18** Kwa sa-
babu hiyo pia, umati ukae-
nda kumlaki kwa sababu uli-
sikia alikuwa amefanya muu-
jiza huo. **19** Basi Mafarisa-
yo wakaambiana: “Mnaona,
hamjafaulu hata kidogo. Ta-
zama! Ulimwengu wote ume-
mfuata.”[d]
**20** Sasa kulikuwa na baa-
dhi ya Wagiriki miongoni mwa
wale waliokuja kuabudu kwe-
nye sherehe. **21** Basi, waka-
mjia Filipo[e] aliyetoka Bethsai-
da ya Galilaya, wakaanza ku-
mwomba: “Bwana, tunataka
kumwona Yesu.” **22** Filipo
akaenda kumwambia Andrea,
kisha wote wawili wakaja na
kumwambia Yesu.
**23** Lakini Yesu akawaji-
bu: “Saa imefika ya Mwa-
na wa binadamu kutukuzwa.[f]
**24** Kwa kweli ninawaambia,
mbegu ya ngano isipoangu-
ka kwenye udongo na kufa,
hubaki ikiwa mbegu moja tu;
lakini ikifa,[g] huzaa matunda
mengi. **25** Yeyote anayeupe-
nda sana uhai wake* huua-
ngamiza, lakini yeyote ana-
yeuchukia uhai wake#[h] kati-
ka ulimwengu huu ataulinda
kwa ajili ya uzima wa milele.[i]
**26** Ikiwa yeyote anataka ku-
nihudumia, basi anifuate na
mahali nilipo ndipo mhudu-
mu wangu atakapokuwa pia.[j]
Ikiwa yeyote anataka kuni-
hudumia, Baba atamheshimu.
**27** Sasa ninataabika,*[a] nami
niseme nini? Baba, niokoe ku-
toka katika saa hii.[b] Hata hi-
vyo, ndiyo sababu nimekuja
kwenye saa hii. **28** Baba, li-
tukuze jina lako.” Ndipo sauti[c]
ikasikika kutoka mbinguni iki-
sema: “Nimelitukuza nami ni-
talitukuza tena.”[d]
**29** Umati uliokuwa umesi-
mama hapo ulisikia sauti hiyo
ukaanza kusema kumeku-
wa na mngurumo. Nao wengi-
ne wakasema: “Malaika ameo-
ngea naye.” **30** Yesu akajibu:
“Sauti hii imesikika, si kwa
ajili yangu, bali kwa ajili yenu.
**31** Sasa ulimwengu huu una-
hukumiwa; sasa mtawala
wa ulimwengu[e] huu atatupwa
nje.[f] **32** Na bado mimi, nikii-
nuliwa kutoka duniani,[g] nita-
wavuta watu wa namna zote
kwangu.” **33** Kwa kweli ali-
sema hivyo ili kuonyesha ni
kifo cha aina gani alikuwa ka-
ribu kufa.[h] **34** Kisha umati
ukamwambia: “Tulisikia ku-
toka katika Sheria kwamba
Kristo hudumu milele.[i] Kwa
nini unasema kwamba lazi-
ma Mwana wa binadamu ainu-
liwe?[j] Huyo Mwana wa bina-
damu ni nani?” **35** Basi Yesu
akawaambia: “Nuru itakuwa
miongoni mwenu kwa muda
kidogo zaidi. Tembeeni waka-
ti bado mna nuru, ili giza li-
siwazidi nguvu; yeyote ana-
yetembea katika giza hajui
anakoenda.[k] **36** Wakati mna
nuru, iweni na imani* katika
nuru ili muwe wana wa nuru.”[l]
Yesu alisema mambo hayo,
kisha akaenda kujificha
mbali nao. **37** Ingawa ali-
kuwa amefanya ishara nyingi

**12:17** *Au “kwenye kaburi la ukumbusho.” **12:25** *Au “anayeipenda sana nafsi yake.” #Au “anayeichukia nafsi yake.”

**12:27** *Au “nafsi yangu inataabika.”
**12:36** *Au “onyesheni imani.”

**SURA YA 12**
*a* Lu 24:45; Yoh 14:26
*b* Yoh 11:1, 43
*c* Mt 21:15; Lu 19:37
*d* Yoh 11:48
*e* Yoh 1:44
*f* Yoh 13:31, 32; Yoh 17:1
*g* Mt 16:21; Ro 14:9; 1Ko 15:36
*h* Ufu 12:11
*i* Mt 16:25; Mk 8:35; Lu 9:24
*j* Yoh 14:3; Yoh 17:24; 1Th 4:17

**Safu ya 2**
*a* Mt 26:38; Mk 14:34
*b* Lu 12:50; Lu 22:41, 42; Ebr 5:7
*c* Mt 3:17; Mt 17:5; Mk 1:11; Mk 9:7; Lu 3:22; Lu 9:35; 2Pe 1:17
*d* Yoh 17:1
*e* Yoh 14:30; Yoh 16:11; Mdo 26:17, 18; 2Ko 4:3, 4; Efe 2:1, 2; 1Yo 5:19
*f* Lu 10:18; Ufu 12:9
*g* Yoh 8:28
*h* Mdo 5:30
*i* Zb 89:35, 36; Zb 110:4; Isa 9:7
*j* Yoh 3:14
*k* Yoh 11:10
*l* Efe 5:8

sana mbele yao, hawakuwa
wakimwamini, **38** ili mane-
no haya aliyosema nabii Isaya
yatimizwe: "Yehova,* ni nani
ambaye ameamini jambo alilo-
sikia kutoka kwetu?#[a] Na mko-
no wa Yehova,* umefunuliwa
kwa nani?"[b] **39** Wao hawa-
kuamini kwa sababu pia Isa-
ya alisema: **40** "Ameyapofu-
sha macho yao naye ameifa-
nya mioyo yao iwe migumu,
ili wasione kwa macho yao na
kuelewa kwa mioyo yao na
kugeuka nami niwaponye."[c]
**41** Isaya alisema mambo haya
kwa sababu aliona utukufu
wake, naye alisema kumhu-
su.[d] **42** Hata hivyo, wata-
wala wengi kwa kweli wali-
mwamini,[e] lakini hawakumkiri
kwa sababu waliwaogopa Ma-
farisayo, ili wasifukuzwe kati-
ka sinagogi;[f] **43** kwa maana
waliupenda utukufu wa wana-
damu kuliko utukufu wa
Mungu.[g]

**44** Hata hivyo, Yesu akase-
ma kwa sauti kubwa: "Yeyo-
te anayeniamini, haniamini
mimi tu bali pia Yule aliye-
nituma;[h] **45** na yeyote ana-
yeniona mimi anamwona pia
Yule aliyenituma.[i] **46** Nime-
kuja nikiwa nuru ulimwengu-
ni,[j] ili kila mtu anayeniami-
ni asibaki gizani.[k] **47** Lakini
ikiwa yeyote anasikia mane-
no yangu na hayashiki, si-
mhukumu; kwa maana sikuja
kuuhukumu ulimwengu, bali
kuuokoa.[l] **48** Yeyote anaye-
nipuuza na hapokei maneno
yangu, ana wa kumhukumu.
Neno ambalo nimesema ndilo
litakalomhukumu katika siku
ya mwisho. **49** Kwa maana
sijasema kwa uamuzi wangu
mwenyewe, bali Baba aliyeni-
tuma amenipa amri kuhusu
jambo la kutangaza na la ku-
sema.[a] **50** Pia, ninajua kwa-
mba amri yake inamaanisha
uzima wa milele.[b] Kwa hiyo,
mambo ninayosema, ninase-
ma kama Baba alivyonia-
mbia."[c]

**13** Sasa, kwa sababu ali-
jua kabla ya sherehe ya
Pasaka kwamba saa yake
ya kuondoka ulimwenguni
na kwenda kwa Baba[d] ilikuwa
imefika,[e] Yesu akiwa amewa-
penda walio wake ulimwengu-
ni, aliwapenda mpaka mwi-
sho.[f] **2** Walipokuwa wakila
mlo wa jioni, tayari Ibilisi ali-
kuwa ameweka wazo la ku-
msaliti Yesu[g] ndani ya moyo
wa Yuda Iskariote,[h] mwana
wa Simoni. **3** Basi, Yesu
akijua kwamba Baba aliku-
wa ameviweka vitu vyote mi-
kononi mwake na kwamba ali-
kuja kutoka kwa Mungu na
alikuwa akienda kwa Mungu,[i]
**4** akasimama kutoka kwenye
mlo wa jioni na kuyaweka ka-
ndo mavazi yake ya nje. Naye
akachukua taulo, akajifunga
kiunoni.[j] **5** Akatia maji kwe-
nye beseni, akaanza kuiosha
miguu ya wanafunzi na kui-
kausha kwa taulo aliyokuwa
amejifunga kiunoni. **6** Kisha
akamfikia Simoni Petro. Petro
akamuuliza: "Bwana, unao-
sha miguu yangu?" **7** Yesu
akamjibu: "Ninalofanya huele-
wi sasa, lakini utaelewa baa-
da ya mambo haya." **8** Petro
akamwambia: "Hutaosha ka-
mwe miguu yangu." Yesu aka-
mjibu: "Nisipokuosha,[k] wewe
huna sehemu pamoja nami."
**9** Simoni Petro akamwambia:
"Bwana, usioshe miguu ya-

---

**SURA YA 12**

*a* Ro 10:16

*b* Isa 53:1

*c* Isa 6:10; Mt 13:14; Mk 4:11, 12; Mdo 28:27

*d* Isa 6:1, 8

*e* Yoh 19:38

*f* Yoh 9:22; Yoh 16:2

*g* Yoh 5:44

*h* Mt 10:40; Mk 9:37

*i* Yoh 14:9

*j* Yoh 3:19; Yoh 8:12; Yoh 9:5

*k* Yoh 12:35

*l* Yoh 3:16, 17

**Safu ya 2**

*a* Yoh 8:38; Yoh 14:10

*b* Yoh 6:40

*c* Yoh 3:34

**SURA YA 13**

*d* Yoh 16:28; Yoh 17:11

*e* Mt 26:2; Yoh 12:23; Yoh 17:1

*f* Yoh 15:9; Efe 5:2; 1Yo 3:16

*g* Mt 26:14-16; Mt 26:24; Mk 14:10, 11

*h* Lu 22:3, 4; Yoh 13:27

*i* Yoh 16:28

*j* Flp 2:5-7

*k* 1Ko 6:11; Efe 5:25, 26; Tit 3:5; Ebr 10:22

---

**12:38** *Angalia Nyongeza A5. #Au "ujumbe wetu?"

ngu tu, bali pia mikono na ki-
chwa changu.” **10** Yesu aka-
mwambia: “Yeyote ambaye
ameoga hahitaji kuoshwa zai-
di ya miguu yake, yuko safi
kabisa. Nanyi mko safi, laki-
ni sio nyote.” **11** Kwa maa-
na alimjua mtu aliyekuwa aki-
msaliti.[a] Ndiyo sababu alise-
ma: “Sio nyote mlio safi.”

**12** Baada ya kuosha miguu
yao na kuvaa mavazi yake ya
nje, akaketi mezani tena
akawaambia: “Je, mnaelewa
jambo ambalo nimewafanyia?
**13** Ninyi huniita, ‘Mwalimu,’
na, ‘Bwana,’ nanyi hamjako-
sea, kwa maana ndivyo nili-
vyo.[b] **14** Kwa hiyo, ingawa
mimi ni Bwana na Mwalimu,
niliiosha miguu yenu,[c] basi ni-
nyi pia mnapaswa* kuoshana
miguu.[d] **15** Kwa maana ni-
mewawekea kielelezo, ili mfa-
nye kama nilivyowafanyia.[e]
**16** Kwa kweli ninawaambia,
mtumwa si mkuu kuliko bwa-
na wake, wala yule ali-
yetumwa si mkuu kuliko
yule aliyemtuma. **17** Ikiwa
mnajua mambo haya, mtaku-
wa wenye furaha mkiyatenda.[f]
**18** Sisemi kuwahusu ninyi
nyote; ninawajua wale ambao
nimewachagua. Lakini iliku-
wa hivyo ili andiko hili liti-
mizwe:[g] ‘Yule aliyekuwa aki-
la mkate wangu amekiinua ki-
sigino chake dhidi yangu.’*[h]
**19** Kuanzia sasa na kuende-
lea ninawaambia kabla jambo
hilo halijatokea, ili litakapo-
tokea mwamini kwamba mimi
ndiye.[i] **20** Kwa kweli nina-
waambia, yeyote anayempo-
kea yule ninayemtuma ana-
nipokea mimi pia,[j] na yeyote
anayenipokea, anampokea pia
Yule aliyenituma.”[a]

**21** Baada ya kusema mambo
hayo, Yesu akataabika roho-
ni, naye akatoa ushahidi
akisema: “Kwa kweli nina-
waambia, mmoja wenu atani-
saliti.”[b] **22** Wanafunzi wa-
kaanza kutazamana, bila ku-
jua alikuwa akisema kuhusu
nani.[c] **23** Mmoja wa wanafu-
nzi ambaye Yesu alimpenda,[d]
alikuwa ameketi mezani ka-
ribu na* Yesu. **24** Kwa hiyo,
Simoni Petro akamwonyesha
huyo ishara kwa kichwa na
kumwambia: “Tuambie ana-
sema kuhusu nani.” **25** Basi
mwanafunzi huyo akaegemea
nyuma kifuani pa Yesu na ku-
muuliza: “Bwana, ni nani?”[e]
**26** Yesu akajibu: “Ni yule
ambaye nitampa kipande cha
mkate ninachochovya.”[f] Basi,
akachovya kipande cha mka-
te, kisha akampa Yuda, mwana
wa Simoni Iskariote. **27** Baa-
da ya Yuda kuchukua kipande
hicho cha mkate, Shetani aka-
mwingia.[g] Kwa hiyo, Yesu aka-
mwambia: “Kile unachofanya,
kifanye upesi zaidi.” **28** Laki-
ni hakuna hata mmoja kati ya
wale waliokuwa wameketi me-
zani aliyejua kwa nini alimwa-
mbia hivyo. **29** Kwa kuwa
Yuda alikuwa akitunza sandu-
ku la pesa,[h] baadhi yao wa-
lifikiri Yesu alikuwa akimwa-
mbia, “Nunua vitu tunavyo-
hitaji kwa ajili ya sherehe,”
au kwamba anapaswa kuwapa
maskini kitu fulani. **30** Kwa
hiyo, baada ya kupokea kipa-
nde cha mkate, mara moja aka-
toka nje. Ilikuwa usiku.[i]

SURA YA 13
*a* Yoh 6:64
*b* Mt 23:8
*c* Lu 22:27
*d* Mt 20:26, 27; Lu 9:48; Lu 22:26; Ro 12:10; 1Pe 5:5
*e* Flp 2:5; 1Pe 2:21; 1Yo 2:6
*f* Mt 7:24, 25; Lu 11:28; Yak 1:25
*g* Yoh 17:12
*h* Zb 41:9; Mt 26:23
*i* Yoh 14:29; Yoh 16:4
*j* Mt 25:40

Safu ya 2
*a* Mt 10:40
*b* Mt 26:21; Mk 14:18; Lu 22:21; Yoh 6:70
*c* Mt 26:22; Lu 22:23
*d* Yoh 19:26; Yoh 20:2
*e* Yoh 21:20
*f* Mt 26:23
*g* Lu 22:3, 4
*h* Yoh 12:4-6
*i* Mt 26:20

**13:14** * Au “mna wajibu wa.” **13:18** * Au “amenigeuka.”

**13:23** * Tnn., “kifuani pa.”

**31** Kwa hiyo alipoondoka,
Yesu akasema: “Sasa Mwana
wa binadamu ametukuzwa,[a]
na Mungu ametukuzwa kuhu-
siana naye. **32** Mungu mwe-
nyewe atamtukuza,[b] naye ata-
mtukuza mara moja. **33** Wa-
toto wadogo, nipo pamoja na-
nyi muda kidogo zaidi.
Mtanitafuta; na kama nilivyo-
waambia Wayahudi, nina-
waambia ninyi pia, ‘Ninakoe-
nda hamwezi kuja.’[c] **34** Nina-
wapa ninyi amri mpya, kwa-
mba mpendane; kama vile
ambavyo nimewapenda,[d] na-
nyi mpendane vivyo hivyo.[e]
**35** Kwa jambo hili wote wata-
jua kwamba ninyi ni wanafu-
nzi wangu—mkiwa na upendo
miongoni mwenu.”[f]

**36** Simoni Petro akamuuli-
za: “Bwana, unaenda wapi?”
Yesu akajibu: “Ninakoenda
huwezi kunifuata sasa, lakini
utanifuata baadaye.”[g] **37** Pe-
tro akamwambia: “Bwana, kwa
nini siwezi kukufuata sasa? Ni-
tatoa uhai wangu* kwa ajili
yako.”[h] **38** Yesu akajibu: “Je,
utatoa uhai wako* kwa ajili ya-
ngu? Kwa kweli ninakuambia,
kabla ya jogoo kuwika utanika-
na mara tatu.”[i]

**14** “Mioyo yenu isitaabike.[j]
Iweni na imani* katika
Mungu;[k] iweni na imani pia ka-
tika mimi. **2** Katika nyumba
ya Baba yangu mna makao me-
ngi. Kama sivyo, ningewaa-
mbia kwa maana ninaenda za-
ngu kuwatayarishia mahali.[l]
**3** Pia, nikienda na kuwataya-
rishia mahali, nitakuja tena
nami nitawapokea nyumbani
kwangu, ili mahali nilipo, ni-
nyi pia muwe hapo.[a] **4** Nanyi
mnajua njia ya mahali nina-
koenda.”

**5** Tomasi[b] akamwambia: “Bwa-
na, sisi hatujui unakoenda.
Tunawezaje kuijua njia?”

**6** Yesu akamwambia: “Mimi
ndiye njia[c] na kweli[d] na uzi-
ma.[e] Hakuna mtu anayekuja
kwa Baba bila kupitia kwa-
ngu.[f] **7** Kama ninyi mnge-
nijua, mngemjua Baba yangu
pia; tangu sasa na kuende-
lea ninyi mnamjua na mme-
mwona.”[g]

**8** Filipo akamwambia: “Bwa-
na, tuonyeshe Baba na hilo li-
natutosha.”

**9** Yesu akamwambia: “Je,
hata baada ya kuwa pamoja
nanyi kwa muda mrefu hivyo,
bado Filipo hujanijua? Yeyote
ambaye ameniona mimi ame-
mwona Baba pia.[h] Kwa nini
unasema, ‘Tuonyeshe Baba’?
**10** Je, huamini kwamba mimi
nimo katika muungano pa-
moja na Baba, naye Baba
yumo katika muungano pa-
moja nami?[i] Mambo ninayo-
waambia sisemi kwa kujitu-
ngia,[j] bali Baba ambaye hu-
kaa katika muungano pamo-
ja nami anafanya kazi zake.
**11** Iweni na imani kwamba
nimo katika muungano pamo-
ja na Baba na Baba yumo ka-
tika muungano pamoja nami;
kama sivyo, iweni na imani
kwa sababu ya kazi zenyewe.[k]
**12** Kwa kweli ninawaambia,
yeyote anayeniamini atafa-
nya pia kazi ambazo mimi hu-
fanya; naye atafanya kazi ku-
bwa kuliko hizi,[l] kwa sababu
ninaenda zangu kwa Baba.[m]
**13** Pia, lolote mtakaloomba
katika jina langu nitalifanya,

**SURA YA 13**
*a* Yoh 12:23
*b* Yoh 17:1
*c* Yoh 7:34; Yoh 8:21
*d* Yoh 15:9
*e* Law 19:18; Yoh 15:12; 1Th 4:9; Yak 2:8; 1Pe 1:22; 1Yo 3:14
*f* Ro 13:8; 1Ko 13:8, 13; 1Yo 4:20
*g* Yoh 14:3
*h* Mt 26:33; Mk 14:29; Lu 22:33
*i* Mt 26:34; Mk 14:30; Lu 22:34; Yoh 18:27

**SURA YA 14**
*j* Yoh 14:27
*k* Mk 11:22; 1Pe 1:21
*l* Lu 12:32; 1Pe 1:3, 4

**Safu ya 2**
*a* Yoh 17:24; Ro 8:17; Flp 1:23; 1Th 4:16, 17
*b* Yoh 11:16
*c* Yoh 10:9; Efe 2:18; Ebr 10:19, 20
*d* Yoh 1:17; Efe 4:21
*e* Yoh 1:4; Yoh 6:63; Yoh 17:3; Ro 6:23
*f* Mdo 4:12
*g* Mt 11:27; Yoh 1:18
*h* Yoh 12:45; Kol 1:15; Ebr 1:3
*i* Yoh 10:38; Yoh 17:21
*j* Yoh 7:16; Yoh 8:28; Yoh 12:49
*k* Yoh 5:36
*l* Mt 21:21; Mdo 1:8; Mdo 2:41
*m* Mdo 2:32, 33

---
**13:37** *Au “nafsi yangu.” **13:38** *Au “nafsi yako.” **14:1** *Au “Onyesheni imani.”

ili Baba atukuzwe kuhusiana
na Mwana.[a] **14** Mkiomba ja-
mbo lolote katika jina langu,
nitalifanya.

**15** “Ikiwa mnanipenda, mtazi-
shika amri zangu.[b] **16** Nami
nitamwomba Baba, naye ata-
wapa msaidizi* mwingi-
ne awe pamoja nanyi milele,[c]
**17** roho ya ile kweli,[d] ambayo
ulimwengu hauwezi kuipokea,
kwa sababu hauioni wala kui-
jua.[e] Ninyi mnaijua, kwa saba-
bu hiyo hukaa pamoja nanyi
na imo ndani yenu. **18** Sita-
waacha ninyi mayatima. Nina-
kuja kwenu.[f] **19** Bado muda
kidogo nao ulimwengu hau-
taniona tena, lakini ninyi
mtaniona,[g] kwa sababu ninai-
shi, nanyi mtaishi. **20** Siku
hiyo mtajua kwamba nimo ka-
tika muungano pamoja na
Baba yangu nanyi mumo ka-
tika muungano pamoja nami,
nami nimo katika muungano
pamoja nanyi.[h] **21** Yeyote
aliye na amri zangu na kuzi-
shika, huyo ndiye anayenipe-
nda. Na yeyote anayenipenda
atapendwa na Baba yangu,
nami nitampenda na kujionye-
sha waziwazi kwake.”

**22** Yuda,[i] sio Yuda Iskario-
te, akamuuliza: “Bwana, ime-
kuwaje kwamba unakusudia
kujionyesha waziwazi kwetu
bali si kwa ulimwengu?”

**23** Yesu akamjibu: “Ikiwa
yeyote ananipenda, atalishi-
ka neno langu,[j] naye Baba ya-
ngu atampenda, nasi tutakuja
kwake na kukaa pamoja naye.[k]
**24** Yeyote asiyenipenda ha-
yashiki maneno yangu. Neno
mnalolisikia si langu, bali ni la
Baba aliyenituma.[l]

**25** “Nimewaambia mambo
haya nikiwa bado pamoja na-
nyi. **26** Lakini msaidizi, roho
takatifu, ambayo Baba atai-
tuma katika jina langu, hiyo
itawafundisha mambo yote na
kuwakumbusha mambo yote
niliyowaambia.[a] **27** Nina-
waachia amani; ninawapa
amani yangu.[b] Siwapi amani
kwa njia ile ambayo ulimwe-
ngu huitoa. Mioyo yenu isitaa-
bike wala kuogopa. **28** Mlisi-
kia nikiwaambia, ‘Ninaenda,
nami nitakuja tena kwenu.’
Kama mngenipenda, mnge-
shangilia kwamba ninaenda
kwa Baba, kwa maana Baba ni
mkuu kuliko mimi.[c] **29** Kwa
hiyo sasa nimewaambia kabla
jambo hilo halijatokea, ili lita-
kapotokea mwamini.[d] **30** Si-
tasema nanyi tena mambo
mengi, kwa maana mtawala
wa ulimwengu[e] anakuja, naye
hana uwezo juu yangu.*[f]
**31** Lakini, ili ulimwengu ujue
kwamba ninampenda Baba,
ninafanya kama vile Baba ali-
vyoniamuru.[g] Simameni tuo-
ndoke hapa.

**15** “Mimi ndiye mzabibu
wa kweli, naye Baba ya-
ngu ndiye mkulima. **2** Yeye
huliondoa kila tawi ndani ya-
ngu lisilozaa matunda, naye
hulisafisha kila tawi linalozaa
matunda, ili lizae matunda
zaidi.[h] **3** Tayari ninyi ni safi
kwa sababu ya neno ambalo
nimewaambia.[i] **4** Kaeni kati-
ka muungano pamoja nami,
nami nitakaa katika muunga-
no pamoja nanyi. Kama vile
tawi lisivyoweza kuzaa matu-
nda likiwa peke yake lisipo-
baki katika mzabibu, vivyo hi-
vyo hamwezi kuzaa matunda

SURA YA 14
a Yoh 15:16; Yoh 16:23
b Yoh 13:34; Yoh 15:10; Yak 1:22
c Lu 24:49; Yoh 15:26; Yoh 16:7; Mdo 1:5; Mdo 2:1, 4; Ro 8:26
d Mt 10:19, 20; Yoh 16:13; 1Ko 2:12; 1Yo 2:27
e 1Ko 2:14
f Mt 28:20
g Mdo 10:40, 41
h Yoh 10:38; Yoh 17:21
i Lu 6:13, 16; Mdo 1:13
j Yoh 15:10
k 1Yo 2:24; Ufu 3:20
l Yoh 5:19; Yoh 7:16; Yoh 12:49

Safu ya 2
a Lu 24:49; Yoh 15:26; Yoh 16:13; 1Yo 2:27
b Yoh 16:33; Efe 2:14; Flp 4:6, 7; Kol 3:15; 2Th 3:16
c Yoh 20:17; 1Ko 11:3; 1Ko 15:28; Flp 2:5, 6
d Yoh 13:19; Yoh 16:4
e Yoh 12:31; Yoh 16:11
f Yoh 16:33
g Yoh 10:18; Yoh 12:49; Yoh 15:10; Flp 2:8

SURA YA 15
h 2Pe 1:8
i Yoh 13:10; Yoh 17:17

**14:16** * Au “mfariji.”

**14:30** * Au “hana nguvu juu yangu.”

msipokaa katika muungano
pamoja nami.[a] **5** Mimi ndi-
ye mzabibu; nanyi ndio ma-
tawi. Yeyote anayekaa kati-
ka muungano pamoja nami,
nami katika muungano pamo-
ja naye, huyo huzaa matunda
mengi;[b] kwa maana bila mimi
hamwezi kufanya lolote ka-
mwe. **6** Ikiwa yeyote hakai
katika muungano pamoja
nami, atatupwa kama tawi ki-
sha atakauka. Nao watu hu-
kusanya matawi hayo na ku-
yatupa ndani ya moto, nayo
huteketea. **7** Mkikaa katika
muungano pamoja nami, na
maneno yangu yakae ndani
yenu, ombeni chochote mna-
chotaka nanyi mtapewa.[c]
**8** Baba yangu hutukuzwa kwa
jambo hili, kwamba mwende-
lee kuzaa matunda mengi na
kujithibitisha kuwa wanafunzi
wangu.[d] **9** Kama vile Baba
alivyonipenda,[e] ndivyo nime-
wapenda ninyi; kaeni katika
upendo wangu. **10** Mkishi-
ka amri zangu, mtakaa kati-
ka upendo wangu, kama vile
ambavyo nimeshika amri za
Baba na kukaa katika upe-
ndo wake.

**11** "Nimewaambia mambo
haya, ili shangwe yangu
iwe ndani yenu na sha-
ngwe yenu ijae.[f] **12** Hii ndi-
yo amri yangu, kwamba mpe-
ndane kama vile nilivyowape-
nda.[g] **13** Hakuna mtu aliye
na upendo mkuu kuliko huu,
kwamba mtu atoe uhai wake*
kwa ajili ya rafiki zake.[h]
**14** Ninyi ni rafiki zangu iki-
wa mnafanya mambo ninayo-
waamuru.[i] **15** Siwaiti ninyi
tena watumwa, kwa sababu
mtumwa hajui mambo amba-
yo bwana wake hufanya. La-
kini nimewaita rafiki, kwa sa-
babu nimewajulisha mambo
yote niliyosikia kutoka kwa
Baba yangu. **16** Ninyi ha-
mkunichagua, bali mimi nili-
wachagua na kuwaweka ras-
mi mwende na kuendelea ku-
zaa matunda na kwamba ma-
tunda yenu yadumu, ili hata
mkimwomba Baba jambo lolo-
te katika jina langu, awape.[a]

**17** "Mambo haya ninawaa-
muru, kwamba mpendane.[b]
**18** Ikiwa ulimwengu unawa-
chukia, kumbukeni kwa-
mba umenichukia mimi kab-
la ya kuwachukia ninyi.[c]
**19** Kama mngekuwa sehemu
ya ulimwengu, ulimwengu
ungependa kilicho chake.
Sasa kwa sababu ninyi si se-
hemu ya ulimwengu,[d] bali ni-
mewachagua kutoka ulimwe-
nguni, kwa sababu hiyo uli-
mwengu unawachukia.[e]
**20** Kumbukeni neno nililo-
waambia: Mtumwa si mkuu
kuliko bwana wake. Ikiwa
wamenitesa mimi, watawate-
sa ninyi pia;[f] ikiwa wameli-
shika neno langu, watalishika
lenu pia. **21** Lakini watawa-
tendea mambo yote haya kwa
ajili ya jina langu, kwa saba-
bu hawamjui Yule aliyenitu-
ma.[g] **22** Kama singekuja na
kuzungumza nao, hawangeku-
wa na dhambi.[h] Lakini sasa
hawana kisingizio kwa aji-
li ya dhambi yao.[i] **23** Ana-
yenichukia mimi anamchukia
Baba[j] yangu pia. **24** Kama si-
ngefanya kati yao kazi amba-
zo hakuna mwingine aliyezi-
fanya, hawangekuwa na dha-
mbi;[k] lakini sasa wamenio-
na, nao wamenichukia mimi
na pia Baba yangu. **25** Laki-
ni hilo lilifanyika ili kutimi-
za neno lililoandikwa katika

**15:13** * Au "nafsi yake."

**SURA YA 15**
a Yoh 6:56; 1Ko 12:27; Efe 4:16
b Yoh 15:16
c Mt 7:7; Yoh 16:23
d Mt 5:16; Yoh 13:35; Flp 1:9, 11
e Yoh 3:35
f Yoh 16:24; Yoh 17:13
g Mk 12:31; Yoh 13:34; 1Th 4:9; 1Pe 4:8
h Yoh 10:11; Ro 5:7, 8; Efe 5:1, 2; 1Yo 3:16
i Mt 12:50; Yoh 14:23

**Safu ya 2**
a Yoh 14:13
b Yoh 13:34; 1Yo 3:23
c Mt 10:22; Yoh 17:14
d Yak 4:4
e Lu 6:22; Yoh 17:14; 1Pe 4:4
f Mt 5:11; Mt 10:22; Mt 24:9; 2Ti 3:12; 1Pe 2:21
g Yoh 16:2, 3
h Yoh 9:41
i Mt 11:21
j Yoh 5:23; 1Yo 2:23
k Mt 11:23; Yoh 7:31; Yoh 11:47

Sheria yao: ‘Walinichukia bila
sababu.’[a] **26** Atakapoku-
ja msaidizi ambaye nitawatu-
mia kutoka kwa Baba, roho ya
ile kweli,[b] inayotoka kwa
Baba, huyo atatoa ushahidi
kunihusu;[c] **27** nanyi, mtatoa
ushahidi,[d] kwa sababu mme-
kuwa pamoja nami tangu
mwanzoni.

**16** “Nimewaambia mambo
haya ili msikwazike.
**2** Watu watawafukuza kati-
ka masinagogi.[e] Kwa kweli,
saa inakuja ambayo kila mtu
atakayewaua[f] atafikiri kwa-
mba amemtolea Mungu utumi-
shi mtakatifu. **3** Lakini wa-
tafanya mambo haya kwa sa-
babu hawamjui Baba wala
mimi.[g] **4** Hata hivyo, nime-
waambia mambo haya ili saa
yake itakapofika, mkumbuke
kwamba niliwaambia.[h]

“Sikuwaambia mambo haya
mwanzoni, kwa sababu nili-
kuwa pamoja nanyi. **5** Lakini
sasa ninaenda kwa Yule aliye-
nituma;[i] na bado hakuna
hata mmoja wenu anayeniu-
liza, ‘Unaenda wapi?’ **6** Laki-
ni kwa sababu nimewaambia
mambo haya, mioyo yenu ime-
jaa huzuni.[j] **7** Hata hivyo, ni-
nawaambia ukweli, ninaenda
zangu kwa faida yenu. Kwa
maana nisipoenda, msaidi-
zi[k] hatakuja kwenu; lakini ni-
kienda, nitamtuma kwenu.
**8** Naye atakapokuja atauthi-
bitishia waziwazi ulimwengu
kuhusu dhambi na kuhusu ua-
dilifu na kuhusu hukumu:
**9** kwanza kuhusu dhambi,[l]
kwa sababu hawaniamini;*[m]
**10** kisha kuhusu uadilifu, kwa
sababu ninaenda kwa Baba na-
nyi hamtaniona tena; **11** pia
kuhusu hukumu, kwa sababu
mtawala wa ulimwengu huu
amehukumiwa.[a]

**12** “Bado nina mambo me-
ngi ya kuwaambia, lakini ha-
mwezi kuyastahimili kwa
sasa. **13** Hata hivyo, huyo*
atakapokuja, roho ya ile kwe-
li,[b] atawaongoza ninyi kwenye
kweli yote, kwa maana hata-
sema kwa uamuzi wake mwe-
nyewe, bali atasema mambo
anayosikia, naye atawatanga-
zia mambo yanayokuja.[c]
**14** Huyo atanitukuza,[d] kwa
sababu atawatangazia mambo
aliyopokea kutoka kwangu.[e]
**15** Vitu vyote alivyo navyo
Baba ni vyangu.[f] Ndiyo saba-
bu nilisema huyo atawatanga-
zia mambo aliyopokea kuto-
ka kwangu. **16** Baada ya
muda kidogo hamtaniona
tena,[g] na baada ya muda kido-
go mtaniona.”

**17** Ndipo baadhi ya wana-
funzi wake wakaulizana:
“Anamaanisha nini anapotua-
mbia, ‘Baada ya muda kido-
go hamtaniona, na tena, baa-
da ya muda kidogo mtanio-
na,’ na, ‘kwa sababu ninaenda
kwa Baba’?” **18** Basi waliku-
wa wakisema: “Anamaanisha
nini anaposema, ‘muda kido-
go’? Hatuelewi anachozungu-
mzia.” **19** Yesu alijua kwa-
mba walitaka kumuuliza, basi
akawaambia: “Je, mnaulizana

---

**16:9** *Au “hawaonyeshi kwamba wana-niamini.”

**16:13** *Maneno “huyo” na “naye” katika mstari wa 13 na 14 yanarejelea “msaidizi” aliyetajwa katika mstari wa 7. Yesu alitumia neno “msaidizi” (ambalo lina jinsia ya kiume katika Kigiriki) alipoipa roho takatifu sifa ya mtu ingawa ni nguvu isiyo na utu, na katika Kigiriki haina jinsia ya kiume wala ya kike.

---

SURA YA 15

a Zb 35:19, Zb 69:4, Lu 23:22
b Lu 24:49, Yoh 14:26
c 1Yo 5:6
d Lu 24:48, Mdo 1:8, Mdo 2:22, Mdo 5:32

SURA YA 16

e Yoh 9:22
f Mt 24:9, Mdo 8:1, Mdo 12:1, 2, Mdo 26:11
g Yoh 8:19, Yoh 15:20, 21, Ro 10:2, 1Ko 2:8
h Yoh 13:19, Yoh 14:29
i Yoh 7:33, Yoh 13:3
j Yoh 16:22
k Yoh 14:16, 26, Yoh 15:26, Mdo 2:32, 33
l Yoh 15:22
m Yoh 5:37, 38

Safu ya 2

a Yoh 12:31, Yoh 14:30
b Yoh 16:7
c Mdo 11:28, Mdo 21:10, 11, 1Ti 4:1
d 1Yo 4:2
e Yoh 15:26, 1Yo 2:27
f Yoh 17:10
g Yoh 7:33, Yoh 14:19

hivyo kwa sababu nilisema: ‘Baada ya muda kidogo hamtaniona, na tena, baada ya muda kidogo mtaniona’? **20** Kwa kweli ninawaambia, mtalia na kuomboleza, lakini ulimwengu utashangilia; mtahuzunika, lakini huzuni yenu itageuka kuwa shangwe.[a] **21** Mwanamke anapokuwa akizaa anahisi huzuni kwa sababu saa yake imefika, lakini baada ya kumzaa mtoto hakumbuki tena dhiki hiyo kwa sababu anashangilia kwamba mtu amezaliwa ulimwenguni. **22** Basi, ninyi pia mnahuzunika sasa; lakini nitawaona tena na mioyo yenu itashangilia[b] na hakuna mtu atakayeondoa shangwe yenu. **23** Siku hiyo hamtaniuliza swali lolote. Kwa kweli ninawaambia, mkimwomba Baba jambo lolote,[c] atawapa katika jina langu.[d] **24** Kufikia sasa hamjaomba hata jambo moja katika jina langu. Ombeni nanyi mtapewa, ili shangwe yenu iwe kamili.

**25** “Nimewaambia mambo haya kwa mifano. Saa inakuja ambapo sitazungumza nanyi tena kwa mifano, bali nitawaeleza waziwazi kumhusu Baba. **26** Siku hiyo mtamwomba Baba katika jina langu; ninaposema hivyo, simaanishi kwamba nitawaombea ninyi. **27** Kwa maana Baba mwenyewe anawapenda ninyi, kwa sababu mmenipenda[e] na mmeamini kwamba nilikuja nikiwa mwakilishi wa Mungu.[f] **28** Nilikuja nikiwa mwakilishi wa Baba, nami nimekuja ulimwenguni. Sasa ninaondoka ulimwenguni, nami ninarudi kwa Baba.”[g]

**29** Wanafunzi wake wakamwambia: “Ona! Sasa unazungumza waziwazi, nawe hutumii mifano. **30** Sasa tunafahamu kwamba unajua mambo yote na huhitaji kuulizwa swali na mtu yeyote. Kwa hiyo, tunaamini kwamba ulitoka kwa Mungu.” **31** Yesu akawajibu: “Je, sasa mnaamini? **32** Tazama! Saa inakuja, na kwa kweli imefika, wakati kila mmoja wenu atatawanyika na kwenda nyumbani kwake, nanyi mtaniacha peke yangu.[a] Lakini siko peke yangu, kwa sababu Baba yuko pamoja nami.[b] **33** Nimewaambia mambo haya ili kupitia kwangu muwe na amani.[c] Ulimwenguni mtapata dhiki, lakini jipeni moyo! Mimi nimeushinda ulimwengu.”[d]

**17** Yesu akasema mambo hayo, kisha akatazama mbinguni na kusema: “Baba, saa imefika. Mtukuze mwana wako ili mwana wako akutukuze,[e] **2** kama vile ulivyompa mamlaka juu ya wote wenye mwili,*[f] ili awape uzima wa milele[g] wote ambao umempa.[h] **3** Uzima wa milele ndio huu,[i] wakujue wewe,* Mungu wa pekee wa kweli,[j] na yule uliyemtuma, Yesu Kristo.[k] **4** Nimekutukuza duniani,[l] kwa kuwa nimemaliza kazi uliyonipa nifanye.[m] **5** Sasa Baba, nitukuze kando yako kwa utukufu niliokuwa nao kando yako kabla ya ulimwengu kuwako.[n]

**6** “Nimelifunua* jina lako kwa watu ulionipa kutoka ulimwenguni.[o] Walikuwa wako,

---

**17:2** * Au “wanadamu wote; watu wote.” **17:3** * Au “waendelee kupata ujuzi juu yako wewe.” **17:6** * Au “Nimelijulisha.”

SURA YA 16
*a* Mt 28:8; Lu 24:39-41; Yoh 20:19, 20
*b* Lu 24:51, 52
*c* Flp 4:6
*d* Yoh 14:13; Yoh 15:16; 1Yo 5:14
*e* Yoh 14:21
*f* Yoh 17:7, 8
*g* Yoh 13:3; Ebr 9:24

Safu ya 2
*a* Zek 13:7; Mt 26:31; Mk 14:27
*b* Yoh 8:29
*c* Yoh 14:27; Efe 2:14
*d* Yoh 14:30; Mdo 14:22; 1Yo 4:4; 1Yo 5:4; Ufu 3:21

SURA YA 17
*e* Yoh 12:23; Yoh 13:31, 32
*f* Flp 2:9, 10
*g* Yoh 4:14; Yoh 6:27
*h* Yoh 6:37
*i* Lu 10:25-28
*j* 1Yo 5:20
*k* Efe 4:11, 13; 2Pe 3:18
*l* Yoh 13:31
*m* Yoh 4:34
*n* Yoh 1:1; Yoh 8:58; Kol 1:15
*o* Zb 22:22; Mdo 15:14; Ebr 2:12

nawe ukanipa, nao wamelishi-
ka* neno lako. **7** Sasa wame-
jua kwamba vitu vyote ulivyo-
nipa vimetoka kwako; **8** kwa
sababu nimewapa maneno uli-
yonipa,[a] nao wameyakubali
na kwa hakika wamejua
kwamba nilikuja nikiwa mwa-
kilishi wako,[b] nao wameami-
ni kwamba ulinituma.[c] **9** Ni-
naomba kwa ajili yao; sio-
mbi kwa ajili ya ulimwengu,
bali ninawaombea wale ulioni-
pa, kwa sababu ni wako;
**10** na vitu vyangu vyote ni
vyako na vyako ni vyangu,[d]
nami nimetukuzwa kati yao.

**11** “Mimi simo tena ulimwe-
nguni, bali wao wamo uli-
mwenguni,[e] nami ninakuja
kwako. Baba Mtakatifu, wali-
nde[f] kwa sababu ya jina lako
ambalo umenipa, ili wawe kitu
kimoja* kama vile sisi tuli-
vyo kitu kimoja.#[g] **12** Nili-
pokuwa pamoja nao niliku-
wa nikiwatunza[h] kwa sababu
ya jina lako ambalo umeni-
pa; nami nimewalinda na ha-
kuna hata mmoja wao aliyea-
ngamizwa[i] ila yule mwana wa
maangamizi,[j] ili andiko liti-
mizwe.[k] **13** Lakini sasa nina-
kuja kwako, nami ninasema
mambo haya ulimwenguni ili
wapate kikamili shangwe nili-
yo nayo.[l] **14** Nimewapa neno
lako, lakini ulimwengu ume-
wachukia, kwa sababu wao si
sehemu ya ulimwengu,[m] kama
vile ambavyo mimi si sehemu
ya ulimwengu.

**15** “Sikuombi uwatoe uli-
mwenguni, bali uwalinde kwa
sababu ya yule mwovu.[n]
**16** Wao si sehemu ya uli-
mwengu,[o] kama vile amba-
vyo mimi si sehemu ya uli-
mwengu.[a] **17** Watakase* ku-
pitia ile kweli;[b] neno lako
ni kweli.[c] **18** Kama ulivyoni-
tuma ulimwenguni, mimi
pia nimewatuma ulimwengu-
ni.[d] **19** Nami ninajitakasa
kwa ajili yao, ili wao pia wata-
kaswe kupitia ile kweli.

**20** “Ninaomba si kwa ajili
ya hawa tu, bali pia wale wa-
naoniamini kupitia neno lao,
**21** ili wote wawe kitu kimo-
ja,[e] kama vile ambavyo wewe
Baba umo katika muungano
nami, nami nimo katika muu-
ngano nawe,[f] ili wao pia wawe
katika muungano nasi, ili uli-
mwengu uamini kwamba uli-
nituma. **22** Nimewapa utu-
kufu ambao umenipa, ili wawe
kitu kimoja kama vile sisi tu-
livyo kitu kimoja.[g] **23** Mimi
katika muungano nao nawe
katika muungano nami, ili
wakamilishwe wawe kitu ki-
moja,* ili ulimwengu ujue
kwamba ulinituma na uliwa-
penda wao kama vile ulivyo-
nipenda. **24** Baba, ninataka
wale ambao umenipa wawe
pamoja nami mahali nilipo,[h] ili
waone utukufu wangu ambao
umenipa, kwa sababu ulini-
penda kabla ya kuwekwa msi-
ngi wa ulimwengu.[i] **25** Baba
Mwadilifu, kwa kweli, ulimwe-
ngu haujakujua wewe,[j] laki-
ni mimi ninakujua,[k] na hawa
wamejua kwamba ulinituma.
**26** Nimewajulisha jina lako
nami nitalijulisha,[l] ili upendo
ulionipenda uwe ndani yao
nami katika muungano pamo-
ja nao.”[m]

**SURA YA 17**
*a* Yoh 6:68; Yoh 8:28; Yoh 12:49; Yoh 14:10
*b* Yoh 16:27
*c* Yoh 16:30
*d* Yoh 16:15
*e* Yoh 13:1
*f* 1Pe 1:5; Yud 24
*g* Yoh 10:30; Yoh 17:21
*h* Yoh 6:39; Yoh 10:28
*i* Yoh 18:9
*j* Mk 14:21
*k* Zb 41:9; Zb 109:8; Mdo 1:20
*l* Yoh 15:11
*m* Yoh 15:19; Yak 4:4
*n* Mt 6:13; 2Th 3:3; 1Yo 5:18
*o* Kol 1:13

**Safu ya 2**
*a* Yoh 18:36
*b* Efe 5:25, 26; 1Th 5:23; 2Th 2:13; 1Pe 1:22
*c* Zb 12:6; Zb 119:151, 160
*d* Yoh 20:21
*e* Ro 12:5; 1Ko 1:10; Gal 3:28
*f* Yoh 10:38; Yoh 14:10
*g* Yoh 14:20; Yoh 17:11; 1Yo 3:24
*h* Lu 22:28-30; 1Th 4:17
*i* Yoh 17:5
*j* Yoh 8:55; Yoh 15:21
*k* Mt 11:27
*l* Mt 6:9; Yoh 17:6
*m* Yoh 15:9

---

**17:6** * Au “wamelitii.” **17:11** * Au “wawe na umoja.” # Au “tulivyo na umoja.”

**17:17** * Au “Uwaweke kando; Uwafanye wawe watakatifu.” **17:23** * Au “waunganishwe kikamili.”

**18** Baada ya kusema
mambo hayo, Yesu aka-
enda pamoja na wanafunzi
wake, wakavuka Bonde la Kid-
roni*[a] na kufika kwenye bu-
stani, naye akaingia humo pa-
moja nao.[b] **2** Sasa Yuda msa-
liti wake alijua mahali hapo,
kwa sababu mara nyingi Yesu
alikutana hapo na wanafunzi
wake. **3** Basi Yuda akaja na
kikosi cha wanajeshi, mao-
fisa wa wakuu wa makuha-
ni na wa Mafarisayo, wakafi-
ka hapo wakiwa na mienge,
taa, na silaha.[c] **4** Kisha Yesu
akijua mambo yote ambayo
yangempata, akawakaribia
na kuwauliza: “Mnamtafuta
nani?” **5** Wakamjibu: “Yesu
Mnazareti.”[d] Akawaambia: “Ni
mimi.” Basi Yuda msaliti
wake, alikuwa pia amesimama
pamoja nao.[e]

**6** Hata hivyo, Yesu alipo-
waambia, “Ni mimi,” wakaru-
di nyuma na kuanguka chini.[f]
**7** Basi akawauliza tena: “Mna-
mtafuta nani?” Wakasema:
“Yesu Mnazareti.” **8** Yesu
akajibu: “Niliwaambia ni mimi.
Basi, ikiwa mnanitafuta mimi,
waacheni wanaume hawa wae-
nde.” **9** Hilo lilitimiza mane-
no aliyokuwa amesema: “Kati
ya wale ulionipa, sikumpoteza
hata mmoja.”[g]

**10** Simoni Petro alikuwa na
upanga, basi akauchomoa na
kumpiga mtumwa wa kuhani
mkuu na kumkata sikio la ku-
lia.[h] Jina la mtumwa huyo lili-
kuwa Malko. **11** Hata hi-
vyo, Yesu akamwambia Petro:
“Rudisha upanga ndani ya ala
yake.[i] Je, sipaswi kukinywa
kikombe ambacho Baba ame-
nipa?”[j]

**18:1** * Au “bonde la majira ya baridi kali la Kidroni.”

**12** Ndipo wanajeshi na ka-
manda wa jeshi na maofisa
wa Wayahudi wakamkamata
Yesu na kumfunga. **13** Kwa-
nza wakampeleka kwa Anasi,
kwa maana alikuwa baba
mkwe wa Kayafa,[a] ambaye
alikuwa kuhani mkuu mwaka
huo.[b] **14** Kwa kweli, Kayafa
ndiye aliyewashauri Wayahu-
di kwamba ilikuwa kwa faida
yao mtu mmoja afe kwa ajili ya
watu.[c]

**15** Sasa Simoni Petro na
mwanafunzi mwingine wa-
kamfuata Yesu.[d] Mwanafu-
nzi huyo alijulikana na kuha-
ni mkuu, naye akaingia pamo-
ja na Yesu ndani ya ua wa ku-
hani mkuu, **16** lakini Petro
alikuwa amesimama nje kwe-
nye mlango.* Basi yule mwa-
nafunzi mwingine, aliyejuli-
kana na kuhani mkuu, akato-
ka nje na kuzungumza na mli-
nzi wa mlango, akamwingiza
Petro ndani. **17** Basi kijaka-
zi, aliyekuwa mlinzi wa mla-
ngo, akamuuliza Petro: “Wewe
pia ni mmoja wa wanafunzi wa
mtu huyu, sivyo?” Petro akaji-
bu: “Hapana.”[e] **18** Sasa wale
watumwa na maofisa waliku-
wa wamesimama kuzunguka
moto wa makaa waliokuwa
wameuwasha, kwa sababu ku-
likuwa na baridi nao walikuwa
wakiota moto. Petro pia ali-
kuwa amesimama pamoja nao
akiota moto.

**19** Basi mkuu wa makuhani
akamuuliza Yesu kuhusu wa-
nafunzi wake na kuhusu ma-
fundisho yake. **20** Yesu aka-
mjibu: “Nimezungumza na uli-
mwengu hadharani. Sikuzote
nilifundisha katika sinagogi
na hekaluni,[f] ambapo Wayahu-

**18:16** * Au “mwingilio.”

SURA YA 18
a 2Sa 15:23
b Mt 26:36; Mk 14:32; Lu 22:39
c Mt 26:47; Mk 14:43
d Mt 2:23
e Lu 22:47
f Yoh 7:46
g Yoh 6:39; Yoh 17:12
h Mt 26:51; Mk 14:47; Lu 22:50
i Mt 26:52; Lu 22:51; Yoh 18:36
j Mt 20:22; Mt 26:42

Safu ya 2
a Lu 3:2; Mdo 4:5, 6
b Mt 26:57; Yoh 18:24
c Yoh 11:49, 50
d Mt 26:58; Mk 14:54; Lu 22:54
e Mt 26:69, 70; Mk 14:66-68; Lu 22:55-57; Yoh 18:25
f Mt 26:55; Lu 4:15; Lu 19:47; Yoh 7:14

di wote hukusanyika, nami si-
kusema jambo lolote kwa siri.
**21** Kwa nini unaniuliza? Wau-
lize wale waliosikia nilicho-
waambia. Ona! Hawa wana-
jua nilichosema." **22** Baa-
da ya kusema hivyo, mmoja
wa maofisa aliyekuwa ame-
simama hapo karibu akampi-
ga Yesu kofi usoni[a] na kuse-
ma: "Je, hivyo ndivyo unavyo-
mjibu mkuu wa makuhani?"
**23** Yesu akamjibu: "Ikiwa ni-
mesema vibaya, toa ushahidi
kuhusu kosa hilo; lakini ikiwa
nimesema jambo lililo sawa,
kwa nini unanipiga?" **24** Ki-
sha Anasi akaagiza Yesu ape-
lekwe kwa kuhani mkuu Kaya-
fa,[b] akiwa amefungwa.

**25** Sasa Simoni Petro ali-
kuwa amesimama hapo akio-
ta moto. Ndipo wakamwa-
mbia: "Wewe pia ni mmoja wa
wanafunzi wake, sivyo?" Aka-
kana na kusema: "Hapana."[c]
**26** Mmoja wa watumwa wa
kuhani mkuu, aliyekuwa mtu
wa ukoo wa yule aliyekatwa
sikio[d] na Petro, akasema: "Ni-
likuona katika bustani pamoja
naye, sivyo?" **27** Hata hivyo,
Petro akakana tena, na papo
hapo jogoo akawika.[e]

**28** Kisha wakamtoa Yesu
kwa Kayafa na kumpeleka
kwenye makao ya gavana.[f] Ili-
kuwa asubuhi mapema. Laki-
ni wao hawakuingia ndani ya
makao ya gavana, ili wasitiwe
unajisi[g] kwa sababu walitaka
kula mlo wa Pasaka. **29** Basi
Pilato akatoka nje na kuwau-
liza: "Mna mashtaka gani ku-
mhusu mtu huyu?" **30** Waka-
mjibu: "Kama mtu huyu ha-
ngekuwa mkosaji,* hatunge-
mkabidhi kwako." **31** Basi
Pilato akawaambia: "Mchu-
kueni mkamhukumu kulinga-
na na sheria yenu."[a] Wayahu-
di wakamwambia: "Si halali
kwetu kumuua mtu yeyote."[b]
**32** Hilo lilitimiza maneno
aliyosema Yesu ili kuonyesha
angekufa kifo cha aina gani.[c]

**33** Basi Pilato akaingia
tena ndani ya makao ya ga-
vana, akamwita Yesu na
kumuuliza: "Je, wewe ndi-
ye Mfalme wa Wayahudi?"[d]
**34** Yesu akajibu: "Je, unauli-
za hivyo kwa kujitungia, au
uliambiwa na watu wengine
kunihusu?" **35** Pilato akaji-
bu: "Mimi si Myahudi, sivyo?
Taifa lako na wakuu wa maku-
hani wamekukabidhi kwangu.
Ulifanya nini?" **36** Yesu aka-
jibu:[e] "Ufalme wangu si sehe-
mu ya ulimwengu huu.[f] Kama
Ufalme wangu ungekuwa se-
hemu ya ulimwengu huu, wa-
tumishi wangu wangenipiga-
nia ili nisitiwe mikononi mwa
Wayahudi.[g] Lakini, kama ili-
vyo, Ufalme wangu hautoki
katika chanzo hiki." **37** Basi
Pilato akamuuliza: "Kwa hiyo,
wewe ni mfalme?" Yesu akaji-
bu: "Wewe mwenyewe unase-
ma kwamba mimi ni mfalme.[h]
Nimezaliwa kwa ajili ya hili,
na kwa ajili ya hili nimekuja
ulimwenguni, ili nitoe ushahi-
di kuhusu kweli.[i] Kila mtu ali-
ye upande wa kweli huisikiliza
sauti yangu." **38** Pilato aka-
muuliza: "Kweli ni nini?"

Baada ya kusema hivyo,
akatoka nje tena na kuwa-
ambia Wayahudi: "Sijampata
na kosa lolote.[j] **39** Isito-
she, mna desturi kwamba ni-
wafungulie mtu siku ya Pa-
saka.[k] Basi, mnataka niwafu-
ngulie Mfalme wa Wayahudi?"

**SURA YA 18**
a Isa 50:6
b Mt 26:57
c Mt 26:69, 70 Mk 14:69, 70 Lu 22:58
d Yoh 18:10
e Mt 26:74 Mk 14:72 Lu 22:60 Yoh 13:38
f Mt 27:2 Mk 15:1 Lu 23:1
g Mdo 10:28

**Safu ya 2**
a Yoh 19:6
b Yoh 19:10
c Mt 20:18, 19 Yoh 3:14 Yoh 12:32
d Mt 27:11 Yoh 12:13
e 1Ti 6:13
f Isa 9:6 Da 2:44 Da 7:14
g Mt 26:52, 53 Yoh 18:11
h Mt 27:11
i Yoh 1:14, 17 Yoh 14:6
j Mt 27:24 Lu 23:4 Yoh 15:25
k Mt 27:15 Mk 15:6

**18:30** *Au "mhalifu."

**40** Wakasema tena kwa sau-
ti kubwa: “Si mtu huyu,
bali Baraba!” Baraba alikuwa
mwizi.[a]

**19** Kisha Pilato akamchu-
kua Yesu, akampiga mi-
jeledi.[b] **2** Nao wanajeshi wa-
kasokota taji la miiba kisha
wakamvisha kichwani, pia wa-
kamvisha joho la zamba-
rau,[c] **3** nao walikuwa waki-
ja na kumwaambia: “Salamu,*
ewe Mfalme wa Wayahudi!”
Pia walikuwa wakimpiga ma-
kofi usoni.[d] **4** Pilato akatoka
nje tena na kuwaambia: “Ona!
Namtoa nje kwenu ili mjue
kwamba sijampata na kosa
lolote.”[e] **5** Basi Yesu akato-
ka nje, akiwa amevaa taji la
miiba na joho la zambarau.
Naye Pilato akawaambia: “Ta-
zama! Mwanamume!” **6** Hata
hivyo, wakuu wa makuhani na
maofisa walipomwona, waka-
sema kwa sauti kubwa: “Atu-
ndikwe mtini! Atundikwe mti-
ni!”*[f] Pilato akawaambia:
“Mchukueni mkamuue# ninyi
wenyewe, kwa maana mimi si-
jampata na kosa lolote.”[g]
**7** Wayahudi wakamjibu: “Sisi
tuna sheria, na kulingana na
sheria anapaswa kufa,[h] kwa
sababu alijifanya kuwa mwana
wa Mungu.”[i]

**8** Pilato aliposikia mane-
no yao, akaogopa hata zai-
di, **9** akaingia tena ndani ya
makao ya gavana akamuuliza
Yesu: “Umetoka wapi?” Laki-
ni Yesu hakumjibu.[j] **10** Basi
Pilato akamuuliza: “Unakataa
kuzungumza nami? Je, hujui
kwamba nina mamlaka ya ku-
kufungua na mamlaka ya ku-
kuua?”* **11** Yesu akamjibu:
“Wewe hungekuwa na mam-
laka yoyote juu yangu kama
hungepewa kutoka juu. Ndiyo
maana mtu aliyenitia mikono-
ni mwako ana dhambi kubwa
zaidi.”

**12** Kwa sababu hiyo, Pilato
akaendelea kutafuta njia
ya kumfungua, lakini Waya-
hudi wakasema kwa sauti ku-
bwa: “Ukimfungua mtu huyu,
wewe si rafiki ya Kaisari. Kila
mtu anayejifanya mfalme ana-
sema vibaya kumhusu* Kai-
sari.”[a] **13** Baada ya kusikia
maneno hayo, Pilato akamtoa
Yesu nje, naye akaketi kwe-
nye kiti cha hukumu mahali
panapoitwa Sakafu ya Jiwe,
au katika Kiebrania, *Gabatha*.
**14** Sasa ilikuwa siku ya Ma-
tayarisho[b] ya Pasaka; karibu
saa sita.* Naye akawaambia
Wayahudi: “Oneni! Mfalme
wenu!” **15** Hata hivyo, waka-
sema kwa sauti kubwa: “Mwo-
ndoe! Mwondoe! Atundikwe
mtini!”* Pilato akawaambia:
“Je, mnataka nimuue mfal-
me wenu?” Wakuu wa maku-
hani wakajibu: “Sisi hatuna
mfalme ila Kaisari.” **16** Ki-
sha akamkabidhi kwao ili aua-
we kwenye mti.[c]

Basi wakamchukua Yesu.
**17** Yesu akabeba mti wake wa
mateso,* akaenda mahali pa-
napoitwa Fuvu la Kichwa,[d] au
*Golgotha* katika Kiebrania.[e]
**18** Hapo wakamtundika mti-
ni,[f] na watu wawili kando
yake, mmoja kulia na mwingi-
ne kushoto, naye Yesu kati-

SURA YA 18
a Hes 35:31; Lu 23:18, 19; Mdo 3:14

SURA YA 19
b Isa 50:6; Mt 20:18, 19; Mt 27:26; Mk 15:15
c Mt 27:27-29; Mk 15:16, 17; Lu 23:11
d Isa 53:3
e Lu 23:4; Yoh 18:38
f Mt 27:22; Mk 15:13; Lu 23:21
g Yoh 18:31
h Law 24:16
i Mt 26:63-65; Yoh 5:18
j Isa 53:7; Mt 27:12, 14

Safu ya 2
a Lu 23:2; Mdo 17:6, 7
b Yoh 19:31
c Da 9:26; Mt 27:26, 31; Mk 15:15; Lu 23:24, 25
d Ebr 13:12
e Mt 27:32, 33; Mk 15:22
f Yoh 3:14; Mdo 5:30; Gal 3:13

**19:3** *Au “Uheshimiwe.” **19:6** *Au “Auawe kwenye mti! Auawe kwenye mti!” #Au “mkamuue kwenye mti.”
**19:10** *Au “kukuua kwenye mti?” **19:12** *Au “anampinga.” **19:14** *Yaani, karibu saa 6 mchana. **19:15** *Au “Auawe kwenye mti!” **19:17** *Angalia Kamusi, uku. 2012, “Mti wa mateso.”

kati yao.[a] **19** Pilato akaandi-
ka pia tangazo na kuliwe-
ka juu ya huo mti wa mate-
so.* Liliandikwa: “Yesu Mna-
zareti Mfalme wa Wayahudi.”[b]
**20** Wayahudi wengi waliliso-
ma tangazo hilo, kwa saba-
bu mahali ambapo Yesu alitu-
ndikwa mtini palikuwa karibu
na jiji, nalo liliandikwa katika
Kiebrania, Kilatini, na Kigiri-
ki. **21** Hata hivyo, wakuu wa
makuhani wa Wayahudi wa-
kamwambia Pilato: “Usia-
ndike, ‘Mfalme wa Wayahu-
di,’ andika kwamba alisema,
‘Mimi ni Mfalme wa Wayahu-
di.’ ” **22** Pilato akajibu: “Yale
ambayo nimeandika, nimea-
ndika.”

**23** Baada ya wanajeshi ku-
mtundika Yesu kwenye mti,
wakachukua mavazi yake ya
nje na kuyagawanya vipande
vinne, kila askari kipande ki-
moja, na pia wakachukua vazi
la ndani. Lakini vazi la ndani
halikuwa na mshono, lilikuwa
limefumwa kutoka juu mpaka
chini. **24** Basi wakaambiana:
“Tusilirarue, badala yake tupi-
ge kura ili tuamue litakuwa la
nani.”[c] Hilo lilitimiza andiko li-
nalosema: “Waligawana mava-
zi yangu, na wakalipigia kura
vazi langu.”[d] Kwa kweli, hivyo
ndivyo walivyofanya wale wa-
najeshi.

**25** Hata hivyo, kando ya mti
wa mateso* wa Yesu, waliku-
wa wamesimama mama yake[e]
na dada ya mama yake; Maria
mke wa Klopa na Maria Mag-
dalene.[f] **26** Basi, Yesu alipo-
mwona mama yake na mwana-
funzi ambaye alimpenda[g] wa-
mesimama karibu, akamwa-
mbia mama yake: “Mwanamke,
ona! Mwanao!” **27** Kisha aka-
mwambia mwanafunzi huyo:
“Ona! Mama yako!” Na ta-
ngu saa hiyo mwanafunzi huyo
akamchukua Maria na kumpe-
leka nyumbani kwake.

**28** Baada ya hayo, Yesu ali-
pojua kwamba kufikia sasa
mambo yote yalikuwa yameti-
mizwa, akasema: “Nina kiu,”[a]
na hivyo akatimiza andiko.
**29** Hapo palikuwa na chombo
kilichojaa divai kali. Basi wa-
kaweka sifongo iliyojaa divai
kali juu ya kijiti cha hisopo*
na kukileta karibu na mdomo
wake.[b] **30** Baada ya kuipo-
kea ile divai kali, Yesu akase-
ma: “Imetimizwa!”[c] akainami-
sha kichwa chake akakata pu-
mzi.*[d]

**31** Kwa kuwa ilikuwa siku
ya Matayarisho,[e] ili miili hiyo
isibaki kwenye miti ya mate-
so[f] siku ya Sabato, (kwa maa-
na siku hiyo ya Sabato iliku-
wa kuu),[g] Wayahudi walimwo-
mba Pilato aagize miguu
yao ivunjwe na miili iondole-
we. **32** Basi, wanajeshi wa-
kaja na kuvunja miguu ya wale
watu wawili waliokuwa wa-
metundikwa mtini kando ya
Yesu. **33** Lakini walipomfi-
kia Yesu, waliona kwamba ta-
yari amekufa, kwa hiyo hawa-
kuivunja miguu yake. **34** La-
kini mwanajeshi mmoja akau-
choma ubavu wa Yesu kwa
mkuki,[h] na mara moja damu
na maji vikatoka. **35** Na yule
aliyeona hilo ametoa ushahi-
di huu, nao ushahidi wake
ni wa kweli, na anajua
kwamba anachosema ni kwe-
li, ili ninyi pia mwamini.[i]
**36** Kwa kweli, mambo hayo

**19:19, 25, 29** *Angalia Kamusi, uku. 2012.

**19:30** *Au “akafa.”

**SURA YA 19**

*a* Isa 53:9; Lu 23:33
*b* Mt 27:37; Mk 15:26; Lu 23:38
*c* Mt 27:35; Mk 15:24; Lu 23:34
*d* Zb 22:18
*e* Lu 2:34, 35
*f* Mt 27:55, 56; Mt 27:61; Mk 15:40; Lu 23:49
*g* Yoh 13:23; Yoh 21:7, 20

**Safu ya 2**

*a* Zb 22:15
*b* Zb 69:21; Mt 27:48; Mk 15:36; Lu 23:36
*c* Yoh 17:4
*d* Isa 53:12; Mt 27:50; Mk 15:37; Lu 23:46
*e* Yoh 19:14
*f* Kum 21:22, 23
*g* Law 23:5-7
*h* Isa 53:5; Zek 12:10; Yoh 20:25
*i* Yoh 20:31; Yoh 21:24

yalitendeka ili kutimiza andi-
ko linalosema: “Hakuna mfu-
pa wake hata mmoja utakao-
vunjwa.”*[a] **37** Pia, andiko li-
ngine linasema: “Watamtaza-
ma yule waliyemchoma.”[b]

**38** Baada ya mambo hayo
Yosefu wa Arimathea, aliye-
kuwa mwanafunzi wa Yesu la-
kini kwa siri kwa sababu ali-
waogopa Wayahudi,[c] akamwo-
mba ruhusa Pilato ili auondoe
mwili wa Yesu, naye Pilato
akamruhusu. Basi akaja na
kuuondoa mwili huo.[d] **39** Ni-
kodemo,[e] yule mtu aliyemjia
usiku mara ya kwanza, akaja
pia akiwa amebeba mchanga-
nyiko* wa manemane na udi,
wenye uzito wa karibu ratili#
mia moja.[f] **40** Basi wakau-
chukua mwili wa Yesu na kuu-
funga kwa vitambaa vya kita-
ni pamoja na manukato,[g] ku-
lingana na desturi ya mazi-
shi ya Wayahudi. **41** Ilitukia
kwamba kulikuwa na bustani
mahali alipouawa,* na katika
bustani hiyo kulikuwa na ka-
buri#[h] jipya ambamo hakuna
mtu alikuwa amewahi kula-
zwa. **42** Kwa sababu iliku-
wa siku ya Matayarisho[i]
ya Wayahudi na kaburi liliku-
wa hapo karibu, wakamlaza
Yesu humo.

**20** Siku ya kwanza ya
juma, Maria Magdalene
alienda mapema kwenye ka-
buri,#[j] kulipokuwa bado na
giza, naye akaona jiwe li-
meondolewa kwenye kabu-
ri.#[k] **2** Basi akakimbia kwe-
nda kwa Simoni Petro na yule
mwanafunzi mwingine, amba-
ye Yesu alimpenda,[a] naye
akawaambia: “Wamemwondoa
Bwana kaburini,[b] nasi hatujui
wamemlaza wapi.”

**3** Ndipo Petro na yule mwa-
nafunzi mwingine wakaelekea
kaburini. **4** Wote wawili wa-
kaanza kukimbia pamoja, la-
kini yule mwanafunzi mwingi-
ne akakimbia upesi kuliko Pe-
tro akatangulia kufika kwenye
kaburi. **5** Akainama, akao-
na vitambaa vya kitani hapo
chini,[c] lakini hakuingia ndani.
**6** Ndipo Simoni Petro akaja
akimfuata, akaingia kaburi-
ni. Naye akaona vile vitambaa
vya kitani hapo chini. **7** Ki-
tambaa ambacho Yesu aliku-
wa amefungwa kichwani ha-
kikuwa pamoja na vitambaa
vingine bali kilikuwa kime-
kunjwa na kuwekwa kando.
**8** Kisha yule mwanafunzi
mwingine aliyetangulia kufi-
ka kwenye kaburi akaingia
pia, naye akaona na kuamini.
**9** Kwa maana bado hawakuwa
wameelewa andiko linalosema
kwamba lazima afufuliwe ku-
toka kwa wafu.[d] **10** Basi wa-
nafunzi hao wakarudi nyu-
mbani kwao.

**11** Hata hivyo, Maria akae-
ndelea kusimama nje ya
kaburi akilia. Alipokuwa aki-
lia, akainama kutazama nda-
ni ya kaburi, **12** naye akao-
na malaika wawili[e] waliovaa
mavazi meupe wakiwa wame-
keti mahali ulipokuwa ume-
lazwa mwili wa Yesu, mmo-
ja kichwani na mwingine mi-
guuni. **13** Nao wakamuuliza:
“Mwanamke, kwa nini una-
lia?” Akawajibu: “Wamemwo-
ndoa Bwana wangu, nami sijui

**SURA YA 19**
a Kut 12:46, Hes 9:12, Zb 34:20
b Zek 12:10, Ufu 1:7
c Yoh 7:13, Yoh 9:22
d Kum 21:22, 23, Mt 27:57-60, Mk 15:43-46
e Yoh 3:1, 2, Yoh 7:50-52
f Lu 23:55, 56
g Yoh 20:7
h Isa 53:9
i Yoh 19:14

**SURA YA 20**
j Mt 28:1, Mk 16:1, 2
k Lu 24:1-3

**Safu ya 2**
a Yoh 13:23, Yoh 19:26, Yoh 21:24
b Yoh 19:41, 42
c Yoh 19:40
d Zb 16:10, Mt 16:21, Mdo 2:27
e Mk 16:5

**19:36** * Au “utakaopondwa.” **19:39** * Au labda, “mchanganyiko uliosokotwa.” #Yaani, ratili ya Kiroma. Angalia Nyongeza B14. **19:41** * Au “alipouawa kwenye mti.” **19:41; 20:1** # Au “kaburi la ukumbusho.”

wamemlaza wapi.” **14** Baa-
da ya kusema hayo, akageu-
ka na kumwona Yesu akiwa
amesimama hapo, lakini ha-
kutambua kwamba ni Yesu.[a]
**15** Yesu akamuuliza: “Mwa-
namke, kwa nini unalia? Una-
mtafuta nani?” Maria, akifiki-
ri kwamba ni mtunza-bustani,
akamwambia: “Bwana, ikiwa
umemchukua, niambie ume-
mlaza wapi, nami nitamwo-
ndoa.” **16** Yesu akamwita:
“Maria!” Alipogeuka akase-
ma kwa Kiebrania: *“Rabo-
ni!”* (maana yake “Mwalimu!”)
**17** Yesu akamwambia: “Acha
kuning’ang’ania, kwa maana
bado sijapanda kwenda kwa
Baba. Lakini nenda kwa ndu-
gu zangu,[b] nawe uwaambie,
‘Ninapanda kwenda kwa Baba
yangu[c] na Baba yenu na
kwa Mungu wangu[d] na Mungu
wenu.’” **18** Maria Magdalene
akaenda na kuwaambia wana-
funzi: “Nimemwona Bwana!”
Kisha akawaambia alichoa-
mbiwa na Yesu.[e]

**19** Ilipofika jioni siku hiyo,
siku ya kwanza ya juma, mi-
lango ikiwa imefungwa ma-
hali ambapo wanafunzi wali-
kuwa kwa sababu ya ku-
waogopa Wayahudi, Yesu aka-
ja na kusimama katikati yao
na kuwaambia: “Na muwe na
amani.”[f] **20** Baada ya kuse-
ma hayo, akawaonyesha miko-
no yake na ubavu wake.[g] Basi
wanafunzi wakashangilia wa-
lipomwona Bwana.[h] **21** Yesu
akawaambia tena: “Na muwe
na amani.[i] Kama vile ambavyo
Baba amenituma,[j] mimi pia
ninawatuma ninyi.”[k] **22** Baa-
da ya kusema hivyo akapuli-
za juu yao na kuwaambia: “Po-
keeni roho takatifu.[l] **23** Mki-
samehe mtu yeyote dhambi
zake, atasamehewa; msipo-
msamehe mtu yeyote dhambi
zake, hatasamehewa.”

**24** Lakini Tomasi,[a] mmoja
wa wale 12, aliyeitwa Pacha,
hakuwa pamoja nao Yesu ali-
pokuja. **25** Basi wale wana-
funzi wengine walikuwa waki-
mwambia: “Tumemwona Bwa-
na!” Lakini akawaambia: “Ni-
sipoona alama za misumari
kwenye mikono yake na kutia
kidole changu katika alama
hizo kisha niutie mkono wa-
ngu ubavuni mwake,[b] sitaami-
ni kamwe.”

**26** Basi, siku nane baada-
ye wanafunzi wake walikuwa
tena ndani ya nyumba, na To-
masi alikuwa pamoja nao.
Yesu akaja, ingawa milango
ilikuwa imefungwa, naye aka-
simama katikati yao na ku-
sema: “Na muwe na amani.”[c]
**27** Kisha akamwambia Toma-
si: “Weka kidole chako hapa,
uone mikono yangu, na ule-
te mkono wako uguse ubavu
wangu, ili uache kuwa na sha-
ka* bali uamini.” **28** Toma-
si akamjibu: “Bwana wangu
na Mungu wangu!” **29** Yesu
akamwambia: “Je, umeamini
kwa sababu umeniona? Wenye
furaha ni wale ambao wanaa-
mini ingawa bado hawajaona.”

**30** Kwa kweli, Yesu alifa-
nya pia miujiza mingine mingi
mbele ya wanafunzi, amba-
yo haijaandikwa katika kitabu
hiki cha kukunjwa.[d] **31** Laki-
ni mambo haya yameandikwa
ili mwamini kwamba Yesu ndi-
ye Kristo, Mwana wa Mu-
ngu, na kwa sababu ya kuami-
ni, mpate uzima kupitia jina
lake.[e]

**SURA YA 20**
a Lu 24:15, 16; Lu 24:30, 31; Yoh 21:4
b Mt 28:10
c Yoh 14:28; Yoh 16:28
d 1Ko 11:3; Efe 1:17; Kol 1:3
e Lu 24:9, 10
f Lu 24:36
g Yoh 19:34
h Yoh 16:22
i Lu 24:36
j Isa 61:1; Yoh 5:36
k Mt 28:19, 20; Yoh 17:18
l Mdo 2:2, 4

**Safu ya 2**
a Yoh 11:16
b Yoh 19:34
c Yoh 20:19
d Yoh 21:25
e Yoh 3:15; Yoh 5:24; 1Pe 1:8, 9; 1Yo 5:13

**20:27** *Tnn., “kuwa asiyeamini.”

**21** Baada ya mambo hayo,
Yesu alijifunua* tena
kwa wanafunzi kwenye Baha-
ri ya Tiberia. Alijifunua ka-
tika njia hii. **2** Simoni Petro,
Tomasi (aliyeitwa Pacha),[a] Na-
thanaeli[b] kutoka Kana ya Ga-
lilaya, wana wa Zebedayo,[c] na
wanafunzi wake wengine wa-
wili, walikuwa pamoja. **3** Si-
moni Petro akawaambia: “Ni-
naenda kuvua samaki.” Waka-
mwambia: “Sisi pia tutaenda
nawe.” Basi wakaenda, waka-
panda mashua, lakini usiku
huo hawakuvua chochote.[d]
**4** Hata hivyo, kulipoanza
kupambazuka, Yesu alisima-
ma kando ya bahari, lakini
wanafunzi hawakutambua ni
Yesu.[e] **5** Basi Yesu akawauli-
za: “Watoto, mna chakula cho-
chote?”* Wakamjibu: “Hapa-
na!” **6** Akawaambia: “Utupe-
ni wavu upande wa kulia wa
mashua, nanyi mtapata.” Basi
wakautupa, lakini wakashi-
ndwa kuuvuta kwa sababu sa-
maki walikuwa wengi sana.[f]
**7** Ndipo mwanafunzi amba-
ye Yesu alimpenda[g] akamwa-
mbia Petro: “Ni Bwana!” Si-
moni Petro, aliposikia kwa-
mba ni Bwana, akavaa* vazi
lake la nje kwa maana aliku-
wa uchi,# akajitumbukiza ba-
harini. **8** Lakini wale wana-
funzi wengine wakaja katika
ile mashua ndogo, wakiukoko-
ta wavu wenye samaki wengi
kwa maana hawakuwa mbali
na nchi kavu, walikuwa umba-
li wa mita 90* hivi.
**9** Walipofika ufuoni wa-
kaona moto wa makaa na
juu yake palikuwa na sama-
ki na mkate. **10** Yesu aka-
waambia: “Leteni baadhi ya
samaki mliowavua sasa hivi.”
**11** Basi Simoni Petro akapa-
nda kwenye mashua na kuu-
vuta hadi ufuoni wavu ulio-
jaa samaki wakubwa 153. Inga-
wa walikuwa wengi sana wavu
haukupasuka. **12** Yesu aka-
waambia: “Njooni mpate kia-
mshakinywa.” Hakuna hata
mmoja wa wanafunzi aliyeku-
wa na ujasiri wa kumuuliza:
“Wewe ni nani?” kwa sababu
walijua ni Bwana. **13** Yesu
akaja, akachukua mkate na
kuwapa, na samaki vilevile.
**14** Sasa hiyo ilikuwa mara ya
tatu[a] Yesu kuwatokea wanafu-
nzi baada ya kufufuliwa kuto-
ka kwa wafu.
**15** Baada ya kupata kia-
mshakinywa, Yesu akamuuliza
Simoni Petro: “Simoni mwana
wa Yohana, je, unanipenda ku-
liko hawa?” Petro akamjibu:
“Ndiyo, Bwana, unajua nina-
kupenda.” Yesu akamwambia:
“Lisha wanakondoo wangu.”[b]
**16** Akamuuliza mara ya pili:
“Simoni mwana wa Yohana,
je, unanipenda?” Petro aka-
mjibu: “Ndiyo, Bwana, unajua
ninakupenda.” Yesu akamwa-
mbia: “Chunga kondoo wangu
wadogo.”[c] **17** Akamuuliza
mara ya tatu: “Simoni mwa-
na wa Yohana, je, unanipe-
nda?” Petro akahuzunika kwa-
mba alimuuliza mara ya tatu:
“Je, unanipenda?” Kwa hiyo
akamjibu: “Bwana, wewe una-
jua mambo yote; unajua kwa-
mba ninakupenda.” Yesu aka-
mwambia: “Lisha kondoo wa-
ngu wadogo.[d] **18** Kwa kweli
ninakuambia, ulipokuwa kija-
na, ulikuwa unavaa mwenye-

SURA YA 21
a Yoh 11:16; Yoh 20:24
b Yoh 1:45
c Mt 4:21
d Lu 5:4, 5
e Lu 24:15, 16; Yoh 20:11, 14
f Lu 5:4, 6
g Yoh 13:23; Yoh 19:26; Yoh 20:2

Safu ya 2
a Yoh 20:19, 26
b Lu 22:32; Mdo 20:28; 1Pe 5:2, 3
c Mdo 1:15; Ebr 13:20; 1Pe 2:25
d Yoh 10:14, 15

**21:1** *Au “aliwatokea.” **21:5** *Au “samaki wowote.” **21:7** *Au “akajifunga.” #Au “alikuwa amevaa mavazi machache.” **21:8** *Karibu futi 300. Tnn., “mikono 200 hivi.” Angalia Nyongeza B14.

we na kutembea kokote uli-
kotaka. Lakini utakapozee-
ka, utanyoosha mikono yako
na mtu mwingine atakuvali-
sha na kukupeleka usikotaka.”
**19** Alisema hivyo ili kuonye-
sha angemtukuza Mungu kwa
kifo cha namna gani. Baada
ya kusema hayo, akamwa-
mbia: “Endelea kunifuata.”[a]
**20** Petro alipogeuka, aka-
mwona mwanafunzi amba-
ye Yesu alimpenda[b] akiwafua-
ta, yule ambaye kwenye
mlo wa jioni alikuwa amee-
gemea nyuma kifuani pa
Yesu, akamuuliza: “Bwana, ni
nani anayekusaliti?” **21** Basi
alipomwona, Petro akamuu-
liza Yesu: “Bwana, namna gani
kuhusu mtu huyu?” **22** Yesu
akamwambia: “Ikiwa ni mape-
nzi yangu akae mpaka nije,
hilo linakuhusuje? Wewe ende-
lea kunifuata.” **23** Basi haba-
ri ikaenea miongoni mwa aki-
na ndugu kwamba mwanafu-
nzi huyo hatakufa. Hata hivyo,
Yesu hakumwambia kwamba
hatakufa, bali alisema: “Ikiwa
ni mapenzi yangu akae mpaka
nije, hilo linakuhusuje?”
**24** Huyo ndiye mwanafu-
nzi[a] anayetoa ushahidi huu
kuhusu mambo haya, na
ambaye aliyaandika mambo
haya, nasi tunajua kwamba
ushahidi wake ni wa kweli.
**25** Kwa kweli, pia kuna
mambo mengine mengi aliyo-
fanya Yesu, ambayo kama ya-
ngeandikwa kirefu, nadha-
ni ulimwengu haungekuwa
na nafasi ya kuviweka vita-
bu vya kukunjwa ambavyo vi-
ngeandikwa.[b]

**SURA YA 21**
*a* Mt 19:28, Yoh 12:26, Ufu 14:4
*b* Yoh 13:23, Yoh 20:2

**Safu ya 2**
*a* Yoh 13:23, Yoh 19:26, Yoh 20:2, Yoh 21:7
*b* Yoh 20:30, 31

# MATENDO YA MITUME

## YALIYOMO

---

**1** Lile simulizi la kwanza,
ewe Theofilo, niliandika
kuhusu mambo yote ambayo
Yesu alianza kufanya na kufu-
ndisha[a] **2** mpaka siku aliyo-
chukuliwa kwenda juu,[b] baa-
da ya kuwapa mitume aliowa-
chagua maagizo kupitia roho
takatifu.[c] **3** Baada ya kute-
seka, alijionyesha kwao akiwa
hai kupitia uthibitisho mwi-
ngi wenye kusadikisha.[d] Wali-
mwona kwa siku 40, naye ali-
zungumza nao kuhusu Ufal-
me wa Mungu.[e] **4** Alipokuwa
akikutana nao aliwaagiza hivi:
“Msiondoke Yerusalemu,[f] bali
endeleeni kusubiri kile amba-
cho Baba ameahidi,[g] amba-
cho mlinisikia nikisema kuki-
husu; **5** kwa maana Yohana,
kwa kweli, alibatiza kwa maji,
lakini ninyi mtabatizwa kwa
roho takatifu[a] baada ya siku
chache.”
**6** Basi, walipokusanyika,
wakamuuliza: “Bwana, je,
unaurudisha ufalme kwa Israe-
li wakati huu?”[b] **7** Akawaa-
mbia: “Si juu yenu kujua nya-
kati au majira ambayo Baba
ameweka katika mamlaka yake
mwenyewe.[c] **8** Lakini roho
takatifu itakapokuja juu yenu
mtapokea nguvu,[d] nanyi mta-
kuwa mashahidi[e] wangu ka-
tika Yerusalemu,[f] katika Yu-
dea yote na Samaria,[g] na mpa-
ka sehemu ya mbali zaidi* ya
dunia.”[h] **9** Baada ya kusema

**SURA YA 1**
a Lu 1:3, Lu 3:23
b 1Ti 3:16
c Yoh 15:16
d Mt 28:9, Yoh 20:19, 1Ko 15:4-7
e Lu 24:27
f Lu 24:49
g Yoh 14:16, 17, Mdo 2:33

**Safu ya 2**
a Yoe 2:28, Mt 3:11, Mk 1:8
b Lu 19:11, Lu 24:21
c Da 2:20, 21, Mt 24:36
d Mdo 4:33
e Isa 43:10, Lu 24:48, Yoh 15:26, 27
f Mdo 5:27, 28
g Mdo 8:14
h Kol 1:23

**1:8** * Au “miisho.”

mambo hayo, wakiwa wanatazama, akainuliwa juu na wingu likamfunika nao hawakumwona tena.[a] **10** Nao walipokuwa wakitazama angani akiwa anaenda, ghafla wanaume wawili wenye mavazi meupe[b] wakasimama kando yao **11** na kusema: “Wanaume wa Galilaya, kwa nini mnasimama mkitazama angani? Huyu Yesu aliyechukuliwa kutoka kwenu kwenda angani atakuja vivyo hivyo kama vile ambavyo mmemwona akienda angani.”

**12** Kisha wakarudi Yerusalemu[c] kutoka kwenye Mlima wa Mizeituni, ulio karibu na Yerusalemu, umbali wa safari ya siku ya sabato. **13** Walipofika, walienda kwenye chumba cha juu, walipokuwa wakikaa. Walikuwa Petro, Yohana, Yakobo, Andrea, Filipo, Tomasi, Bartholomayo, Mathayo, Yakobo mwana wa Alfayo, Simoni mwenye bidii, na Yuda mwana wa Yakobo.[d] **14** Wote hawa walidumu katika sala kwa kusudi moja, wakiwa pamoja na wanawake[e] fulani na Maria mama ya Yesu, pamoja na ndugu za Yesu.[f]

**15** Katika siku hizo Petro akasimama kati ya akina ndugu (kwa ujumla idadi ya* watu ilikuwa karibu 120) na kusema: **16** “Wanaume, akina ndugu, ilikuwa lazima andiko litimizwe, ambalo roho takatifu ilisema kinabii kupitia Daudi kumhusu Yuda,[g] aliyewaongoza wale waliomkamata Yesu.[h] **17** Kwa maana alihesabiwa miongoni mwetu[i] naye alipata fungu katika huduma hii. **18** (Mtu huyo alinunua shamba kwa mshahara wa ukosefu wa uadilifu,[a] akaanguka kichwa kwanza, mwili wake ukapasuka* na matumbo yake yote yakamwagika.[b] **19** Wakaaji wote wa Yerusalemu wakajua jambo hilo, hivi kwamba shamba hilo likaitwa kwa lugha yao *Akeldama,* yaani, “Shamba la Damu.”) **20** Kwa maana imeandikwa katika kitabu cha Zaburi, ‘Makao yake yabaki ukiwa, na pasiwe na mkaaji yeyote humo,’[c] na, ‘Mtu mwingine na achukue cheo chake cha uangalizi.’[d] **21** Kwa hiyo inafaa kwamba mmoja wa wanaume walioandamana nasi wakati wote ambao Bwana Yesu alifanya kazi zake* miongoni mwetu, **22** kuanzia alipobatizwa na Yohana[e] mpaka siku alipochukuliwa kutoka kwetu kwenda juu,[f] mmoja wa wanaume hao anapaswa kuwa shahidi pamoja nasi kuhusu ufufuo wake.”[g]

**23** Kwa hiyo wakapendekeza watu wawili, Yosefu aliyeitwa pia Barsaba au Yusto, na Mathia. **24** Ndipo wakasali wakisema: “Wewe, Ee Yehova,* unayejua mioyo ya wote,[h] onyesha ni nani kati ya watu hawa wawili ambaye umemchagua **25** achukue mahali pa huduma na utume huu, ambao Yuda aliuacha na kwenda mahali pake mwenyewe.”[i] **26** Basi wakawapigia kura,[j] na kura ikamwangukia Mathia, naye akahesabiwa* pamoja na wale mitume 11.

---

**1:15** * Au “umati wa.”

**1:18** * Au “akapasuka katikati.” **1:21** * Au, “alipoingia na kutoka.” **1:24** * Angalia Nyongeza A5. **1:26** * Au “akajumlishwa,” yaani, akaonwa sawa na wale wengine 11.

---

**SURA YA 1**

*a* Lu 24:51; Yoh 6:62
*b* Mt 28:2, 3
*c* Lu 24:52
*d* Mt 10:2-4; Mk 3:16-19
*e* Lu 23:49
*f* Mt 13:55; Yoh 7:5; Gal 1:19
*g* Zb 41:9; Zb 55:12; Yoh 13:18
*h* Lu 22:47; Yoh 18:3
*i* Mt 10:2, 4; Lu 6:12-16; Yoh 6:70, 71

**Safu ya 2**

*a* Zek 11:12; Mt 26:14, 15
*b* Mt 27:5-8
*c* Zb 69:25
*d* Zb 109:8
*e* Mt 3:13
*f* Lu 24:51; Mdo 1:9
*g* Mt 28:5, 6; Mk 16:6
*h* 1Sa 16:7; 1Nya 28:9; Yer 11:20
*i* Yoh 6:70
*j* Met 16:33

**2** Basi siku ya Sherehe
ya Pentekoste[a] ilipoku-
wa ikiendelea, wote wali-
kuwa pamoja mahali palepa-
le. **2** Ghafla kukatokea kele-
le kutoka mbinguni, kama ya
upepo wenye nguvu unaovu-
ma, nao ukaijaza nyumba yote
ambamo walikuwa wameketi.[b]
**3** Nao wakaona ndimi kama
za moto, nazo zikagawanyika,
na mmoja ukatua juu ya kila
mmoja wao, **4** wote wakaja-
zwa roho takatifu,[c] wakaanza
kusema katika lugha* mbali-
mbali, kama roho ilivyowawe-
zesha kusema.[d]

**5** Wakati huo Wayahudi wa-
liomwogopa Mungu kutoka
kila taifa lililo chini ya mbi-
ngu walikuwa wakikaa Yerusa-
lemu.[e] **6** Basi sauti hiyo ili-
potokea, umati ukakusanyi-
ka na kustaajabu, kwa saba-
bu kila mmoja wao aliwasikia
wakiongea katika lugha yake
mwenyewe. **7** Kwa kweli, wa-
lishangaa sana na kusema:
“Tazama, hawa wote wanaoo-
ngea ni Wagalilaya,[f] sivyo?
**8** Inakuwaje kwamba kila
mmoja wetu anasikia lugha
yake ya asili?* **9** Waparthi,
Wamedi,[g] na Waelami,[h] wakaa-
ji wa Mesopotamia, Yudea na
Kapadokia, Ponto na mkoa
wa Asia,[i] **10** Frigia, Pamfi-
lia, Misri, na maeneo ya Libya
karibu na Kirene, wakaaji wa
muda wa kutoka Roma, Wa-
yahudi na pia wageuzwa ima-
ni,[j] **11** Wakrete, na Waarabu
—tunawasikia wakisema ka-
tika lugha zetu kuhusu
mambo makuu ya Mungu.”
**12** Ndiyo, wote wakashangaa
na kustaajabu, wakauliza-
na: “Jambo hili linamaanisha
nini?” **13** Hata hivyo, wengi-
ne wakawadhihaki na kuse-
ma: “Wamejaa divai tamu.”*

**14** Lakini Petro akasima-
ma pamoja na wale 11[a] na ku-
zungumza nao kwa sauti ku-
bwa akisema: “Watu wa Yu-
dea nanyi nyote wakaaji wa
Yerusalemu, jueni jambo
hili nanyi msikilize kwa ma-
kini maneno yangu. **15** Kwa
kweli, watu hawa hawajale-
wa kama mnavyodhani, kwa
maana ni saa tatu mchana.*
**16** Badala yake, hili ndilo li-
lilosemwa kupitia nabii Yoeli:
**17** ‘“Na katika siku za mwi-
sho,” Mungu asema, “Nitaimi-
mina sehemu ya roho yangu
juu ya kila aina ya mwili, na
wana wenu na mabinti wenu
watatoa unabii, nao wanaume
wenu vijana wataona maono,
na wanaume wenu wazee wa-
taota ndoto,[b] **18** na hata juu
ya watumwa wangu wa kiu-
me na watumwa wa kike ni-
taimimina sehemu ya roho
yangu siku hizo, nao wata-
toa unabii.[c] **19** Nami nitafa-
nya mambo ya ajabu* juu mbi-
nguni na ishara chini duniani
—damu na moto na mawingu
ya moshi. **20** Jua litatiwa
giza na mwezi utatiwa damu
kabla ya kuja kwa ile siku ya
Yehova* iliyo kuu na yenye
utukufu. **21** Na kila mtu ana-
yeliitia jina la Yehova* ataoko-
lewa.”’[d]

**22** “Watu wa Israeli, sikieni
maneno haya: Yesu Mnazareti
alikuwa mwanamume ambaye
Mungu alimwonyesha hadha-
rani kwenu kupitia matendo

---

**2:4** *Au “ndimi.” **2:8** *Au “lugha yake ya kuzaliwa.”

**2:13** *Au “divai mpya.” **2:15** *Yaani, karibu saa 3 asubuhi. **2:19** *Au “miujiza.” **2:20, 21** *Angalia Nyongeza A5.

SURA YA 2
a Law 23:16; Kum 16:9-11
b Mdo 4:31
c Mk 1:8; Yoh 14:26
d Mdo 10:45, 46; 1Ko 12:8, 10
e Kut 23:17
f Mk 14:70; Mdo 1:11
g 2Fa 17:6
h Da 8:1, 2
i 1Pe 1:1
j Kut 12:48

Safu ya 2
a Mdo 1:13
b Yoe 2:28
c 1Ko 12:8, 10
d Yoe 2:28-32; Ro 10:13

yenye nguvu na mambo ya aja-
bu* na ishara ambazo Mungu
alifanya kupitia kwake mio-
ngoni mwenu,[a] kama mnavyo-
jua. **23** Mwanamume huyu,
aliyekabidhiwa kupitia mape-
nzi yaliyoamuliwa* na ujuzi
wa awali wa Mungu,[b] mlimfu-
nga kwenye mti kupitia mko-
no wa waasi sheria, nanyi
mkamuua.[c] **24** Lakini Mu-
ngu alimfufua[d] kwa kumfu-
ngua kutoka katika maumi-
vu makali ya* kifo, kwa saba-
bu haingewezekana kifo kie-
ndelee kumshika.[e] **25** Kwa
kuwa Daudi anasema hivi ku-
mhusu: ‘Nimemweka Yehova*
mbele yangu# daima, kwa
maana yuko mkono wangu wa
kulia ili nisitikiswe kamwe.
**26** Kwa hiyo moyo wangu uli-
changamka na ulimi wangu
ukashangilia sana. Nami nitai-
shi* katika tumaini; **27** kwa
sababu hutaniacha* Kaburi-
ni,# wala hutamruhusu mshi-
kamanifu wako aone uharibi-
fu.△[f] **28** Umenijulisha njia za
uzima; utanijaza shangwe nyi-
ngi mbele zako.’*[g]

**29** “Wanaume, akina ndu-
gu, inaruhusika nizungu-
mze nanyi kwa uhuru wa ku-
sema kumhusu Daudi kichwa
cha familia, kwamba aliku-
fa, akazikwa,[h] na kaburi lake
liko hapa kwetu mpaka leo.
**30** Kwa sababu alikuwa nabii
na alijua kwamba Mungu ali-
kuwa amemwapia kwa kiapo
kwamba angemfanya mmoja
wa wazao wake* aketi kwe-
nye kiti chake cha ufalme,[a]
**31** aliona mapema na kuse-
ma kuhusu ufufuo wa Kristo,
kwamba hakuachwa katika
Kaburi# wala mwili wake hau-
kuona uharibifu.*[b] **32** Mu-
ngu alimfufua, Yesu huyu,
na sisi sote ni mashahidi
wa jambo hilo.[c] **33** Kwa hiyo,
kwa sababu aliinuliwa kwe-
nye mkono wa kuume wa Mu-
ngu[d] na kupokea roho takati-
fu iliyoahidiwa kutoka kwa
Baba,[e] amemimina hiki mna-
choona na kusikia. **34** Kwa
kuwa Daudi hakupanda mbi-
nguni, bali yeye mwenye-
we anasema, ‘Yehova* ali-
mwambia Bwana wangu: “Keti
kwenye mkono wangu wa
kuume **35** mpaka niwaweke
maadui wako kuwa kiti cha
miguu yako.”’[f] **36** Kwa hiyo,
nyumba yote ya Israeli na ijue
kwa hakika kwamba Mungu
alimfanya Bwana[g] na pia Kri-
sto, Yesu huyu ambaye ninyi
mlimuua kwenye mti.”[h]

**37** Basi waliposikia hilo,
walichomwa moyoni, nao wa-
kamwambia Petro na wale mi-
tume wengine: “Wanaume,
akina ndugu, tufanye nini?”
**38** Petro akawaambia: “Tu-
buni,[i] na kila mmoja wenu
abatizwe[j] katika jina la Yesu
Kristo ili msamehewe dha-
mbi zenu,[k] nanyi mtapokea
zawadi ya bure ya roho ta-
katifu. **39** Kwa maana ahadi[l]
hii ni kwa ajili yenu na wa-
toto wenu, na kwa wale wote
walio mbali, kwa wote ambao
huenda Yehova* Mungu wetu

**2:22** *Au “miujiza.” **2:23** *Au “shauri lililoamuliwa.” **2:24** *Au labda, “kamba za.” **2:25, 34, 39** *Angalia Nyongeza A5. **2:25** #Au “mbele ya macho yangu.” **2:26** *Tnn., “mwili wangu utaishi.” **2:27** *Au “hutaiacha nafsi yangu.” **2:27, 31** #Au “Hadesi.” Angalia Kamusi, uku. 2012. **2:27** △Au “hutaruhusu mwili wake uoze.” **2:28** *Au “mbele za uso wako.”

**2:30** *Tnn., “mmoja kati ya wazao wa kiuno chake.” **2:31** *Au “haukuoza.”

SURA YA 2
*a* Yoh 5:36; Yoh 14:10
*b* Yoh 19:10, 11; Mdo 4:27, 28; 1Pe 1:20
*c* Lu 23:33; Mdo 5:30; Mdo 7:52
*d* Mdo 3:15; Ro 4:24; 1Ko 6:14; Kol 2:12; Ebr 13:20
*e* Yoh 10:17, 18
*f* Mdo 13:35
*g* Zb 16:8-11
*h* 1Fa 2:10

Safu ya 2
*a* 2Sa 7:12, 13; Zb 89:3, 4; Zb 132:11
*b* Zb 16:10
*c* Lu 24:46-48; Mdo 1:8; Mdo 3:15
*d* Ro 8:34; Flp 2:9-11; 1Pe 3:22
*e* Yoh 14:26
*f* Zb 110:1; Lu 20:42, 43; 1Ko 15:25; Ebr 10:12, 13
*g* Mt 28:18; Yoh 3:35; Mdo 5:31
*h* Yoh 19:6
*i* Lu 24:46, 47; Mdo 17:30; Mdo 26:20
*j* Mt 28:19
*k* Mt 26:27, 28; Efe 1:7
*l* Yoe 2:28

akawaita kwake.”[a] **40** Akae-
ndelea kuwahimiza na ku-
toa ushahidi kamili kwa ma-
neno mengine mengi, akise-
ma: “Okoleweni kutoka kati-
ka kizazi hiki kilichopotoka.”[b]
**41** Basi wale waliokubali
neno lake kwa furaha waka-
batizwa,[c] na siku hiyo karibu
watu 3,000 wakaongezwa.*[d]
**42** Nao wakaendelea kujitoa
kwa bidii kwa fundisho la mi-
tume, kushirikiana pamoja,*
kula milo,[e] na kusali.[f]

**43** Kwa kweli, kila mtu aka-
wa* na hofu, nao mitume wa-
kaanza kufanya mambo mengi
ya ajabu# na ishara nyingi.[g]
**44** Wale wote ambao sasa wa-
likuwa waamini walikusanyi-
ka pamoja na wakashirikiana
katika mambo yote, **45** nao
walikuwa wakiuza mali zao[h]
na vitu walivyomiliki na ku-
wagawia wote pesa walizopa-
ta, kulingana na uhitaji wa
kila mtu.[i] **46** Kila siku wali-
hudhuria daima kwenye heka-
lu kwa kusudi moja, nao wa-
likula milo yao katika nyu-
mba mbalimbali na kushiri-
ki chakula chao kwa shangwe
nyingi na kwa moyo mweu-
pe, **47** wakimsifu Mungu na
kupata kibali kwa watu wote.
Wakati uleule Yehova* akae-
ndelea kuwaongezea kila
siku watu waliokuwa wakioko-
lewa.[j]

**3** Basi Petro na Yohana wali-
kuwa wakipanda kwe-
nda hekaluni wakati wa saa ya
sala, yaani, saa tisa,* **2** na
mwanamume fulani aliyeku-
wa kilema tangu kuzaliwa ali-
kuwa amebebwa. Kila siku wa-
limweka karibu na lango la
hekalu lililoitwa Lango Zuri,
ili aombe zawadi za rehema
kutoka kwa wale waliokuwa
wakiingia hekaluni. **3** Alipo-
waona Petro na Yohana wa-
kiwa karibu kuingia hekalu-
ni, akaanza kuomba zawadi
za rehema. **4** Lakini Pe-
tro, pamoja na Yohana,
wakamtazama moja kwa
moja na kumwambia: “Tua-
ngalie.” **5** Kwa hiyo akawaa-
ngalia, akitarajia kupata kitu
kutoka kwao. **6** Hata hivyo,
Petro akasema: “Sina fedha
wala dhahabu, lakini kile nili-
cho nacho ndicho ninachoku-
pa. Katika jina la Yesu Kri-
sto Mnazareti, tembea!”[a]
**7** Ndipo akamshika mkono
wa kulia na kumwinua.[b] Papo
hapo miguu yake na vifundo
vya miguu yake vikafanywa
imara;[c] **8** akasimama mara
moja,[d] akaanza kutembea na
kuingia nao hekaluni, akite-
mbea na kurukaruka akimsi-
fu Mungu. **9** Watu wote wa-
kamwona akitembea huku
akimsifu Mungu. **10** Wakaa-
nza kutambua kwamba huyu
ndiye mtu aliyekuwa akiketi
kwenye Lango Zuri la hekalu[e]
akisubiri zawadi za rehema,
nao wakashangaa sana na ku-
shangilia kuhusu jambo lililo-
tokea.

**11** Mtu huyo akiwa bado
amewashika Petro na Yoha-
na, watu wote wakawakimbi-
lia pamoja kwenye sehemu ili-
yoitwa Safu ya Nguzo za Sule-
mani,[f] wakiwa wameshangaa
sana. **12** Petro alipoona
jambo hilo, akawaambia
watu hao: “Watu wa Israeli,
kwa nini mnastaajabishwa na
jambo hili, na kwa nini

**2:41** *Au “nafsi 3,000 zikaongezeka.” **2:42** *Au “kushiriki vitu na wengine.” **2:43** *Au “kila nafsi ikawa.” #Au “miujiza mingi.” **2:47** *Angalia Nyongeza A5. **3:1** *Yaani, karibu saa 9 alasiri.

SURA YA 2
a Yoe 2:32
b Kum 32:5; Zb 78:8
c Mdo 8:12; Mdo 18:8
d Mdo 4:4; Mdo 5:14
e Mdo 2:46
f Mdo 1:14
g Mdo 5:12
h Mt 19:21
i Mdo 4:32, 34
j Mdo 5:14; Mdo 11:21; 1Ko 3:7

Safu ya 2

SURA YA 3
a Mdo 3:16; Mdo 4:10
b Mt 8:14, 15; Mt 9:24, 25
c Yoh 5:8, 9; Mdo 9:34; Mdo 14:8-10
d Isa 35:6
e Mdo 3:2
f Yoh 10:23; Mdo 5:12

mnatutazama kana kwamba
tumemfanya atembee kwa
nguvu zetu au kwa sababu ya
ujitoaji-kimungu?* **13** Mu-
ngu wa Abrahamu na wa Isaka
na wa Yakobo,[a] Mungu wa ma-
babu zetu, amemtukuza Mtu-
mishi wake,[b] Yesu,[c] ambaye
ninyi mlimkabidhi[d] na kumka-
na mbele ya Pilato, ingawa ali-
kuwa ameamua kumfungua.
**14** Ndiyo, mlimkana huyo ali-
ye mtakatifu na mwadilifu,
nanyi mkaomba mpewe mwa-
namume aliyekuwa muuaji,[e]
**15** lakini mkamuua Wakili
Mkuu wa uzima.[f] Hata hivyo,
Mungu alimfufua kutoka kwa
wafu, nasi ni mashahidi wa
jambo hilo.[g] **16** Kupitia jina
lake, na kwa imani yetu kati-
ka jina lake, mtu huyu mnaye-
mwona na kumfahamu amefa-
nywa awe mwenye nguvu.
Imani kupitia kwake imemfa-
nya mtu huyu awe mwenye
afya kamili, mbele yenu nyo-
te. **17** Na sasa, akina ndu-
gu, ninajua kwamba mlitenda
kwa kutojua,[h] kama vile wata-
wala wenu pia walivyotenda.[i]
**18** Lakini kwa njia hiyo Mu-
ngu ametimiza mambo aliyo-
tangaza mapema kupitia ki-
nywa cha manabii wote, kwa-
mba Kristo wake angeteseka.[j]

**19** "Kwa hiyo, tubuni[k] na
mgeuke[l] ili dhambi zenu zifu-
twe,[m] ili majira yenye kuburu-
disha yaje kutoka kwa Yehova
mwenyewe,* **20** naye amtu-
me Kristo aliyewekwa rasmi
kwa ajili yenu, yaani, Yesu.
**21** Naye lazima abaki mbi-
nguni mpaka nyakati za
kurudishwa kwa mambo yote
ambayo Mungu alisema kupi-
tia kinywa cha manabii wake
watakatifu walioishi zamani.
**22** Kwa kweli, Musa alisema:
'Yehova* Mungu wenu atawai-
nulia nabii kama mimi kuto-
ka kati ya ndugu zenu.[a] Ni la-
zima msikilize kile atakacho-
waambia.[b] **23** Kwa kweli, ye-
yote* ambaye hatamsikiliza
Nabii huyo ataangamizwa ku-
toka kati ya watu.'[c] **24** Mana-
bii wote kuanzia Samweli na
wale waliofuata, wengi ambao
wamesema, wametangaza wa-
ziwazi pia kuhusu siku hizi.[d]
**25** Ninyi ndio wana wa ma-
nabii na wa agano ambalo
Mungu alifanya na mababu
zenu,[e] alipomwambia Abraha-
mu: 'Kupitia uzao wako,* fa-
milia zote za dunia zitabariki-
wa.'[f] **26** Baada ya Mungu ku-
mwinua Mtumishi wake, ali-
mtuma kwenu kwanza[g] ili
awabariki ninyi kwa kumgeu-
za kila mmoja wenu aache ma-
tendo yake maovu."

**4** Hao wawili walipokuwa
wakizungumza na watu,
makuhani, kapteni wa heka-
lu, na Masadukayo[h] wakawa-
jia. **2** Walikuwa wameudhika
kwa sababu mitume waliku-
wa wakiwafundisha watu na
kutangaza waziwazi kwamba
Yesu alikuwa amefufuliwa ku-
toka kwa wafu.*[i] **3** Basi wa-
kawakamata na kuwaweka ki-
zuizini[j] mpaka siku iliyofuata,
kwa maana tayari ilikuwa jio-
ni. **4** Hata hivyo, wengi wa-
liokuwa wamesikiliza maneno
hayo wakaamini, na idadi ya
wanaume ikawa karibu 5,000.[k]

SURA YA 3
*a* Kut 3:6
*b* Isa 52:13, Isa 53:11
*c* Flp 2:9-11
*d* Mdo 5:30
*e* Mt 27:20, 21, Lu 23:14, 18
*f* Mdo 5:31, Ebr 2:10
*g* Lu 24:46-48, Mdo 1:8, Mdo 2:32
*h* Yoh 16:2, 3, 1Ti 1:13
*i* 1Ko 2:8
*j* Zb 118:22, Isa 50:6, Isa 53:8, Da 9:26, Lu 22:15
*k* Mdo 2:38
*l* Eze 33:11, Efe 4:22
*m* Eze 33:14, 16, 1Yo 1:7

Safu ya 2
*a* Kum 34:10, Mdo 7:37
*b* Kum 18:15, 18
*c* Kum 18:19
*d* Lu 24:27, Mdo 10:43
*e* Ro 9:4
*f* Mwa 22:18, Gal 3:8
*g* Mdo 13:45, 46, Ro 1:16

SURA YA 4
*h* Mdo 23:8
*i* Mdo 4:33, Mdo 17:18
*j* Lu 21:12
*k* Mdo 2:41, Mdo 6:7

---

**3:12** * Angalia Kamusi, uku. 2012. **3:19** * Tnn., "kutoka kwa uso wa Yehova." Angalia Nyongeza A5.

**3:22** * Angalia Nyongeza A5. **3:23** * Au "nafsi yoyote." **3:25** * Tnn., "mbegu yako." **4:2** * Au "kufufuliwa kutoka kwa wafu katika kisa cha Yesu."

**5** Siku iliyofuata watawa-
la wao, wazee, na waandishi
wakakusanyika pamoja huko
Yerusalemu **6** pamoja na
Anasi[a] mkuu wa makuhani,
Kayafa,[b] Yohana, Aleksanda,
na wote waliokuwa watu wa
ukoo wa mkuu wa makuha-
ni. **7** Wakawasimamisha Pe-
tro na Yohana katikati yao na
kuanza kuwauliza: "Mlifanya
jambo hilo kwa nguvu gani au
katika jina la nani?" **8** Ndipo
Petro, akiwa amejaa roho ta-
katifu,[c] akawaambia:

"Watawala wa watu na wa-
zee, **9** ikiwa tunahojiwa leo
kuhusu tendo jema alilofanyi-
wa mtu huyu aliyekuwa kile-
ma,[d] na ikiwa mnataka kujua
aliyemponya, **10** na ijulika-
ne kwenu nyote na kwa watu
wote wa Israeli kwamba ka-
tika jina la Yesu Kristo Mna-
zareti,[e] ambaye mlimuua kwe-
nye mti[f] lakini Mungu akamfu-
fua kutoka kwa wafu,[g] kupitia
kwake mtu huyu anasimama
hapa mbele yenu akiwa ame-
ponywa. **11** Hilo ndilo 'jiwe
ambalo ninyi wajenzi mli-
litendea kana kwamba hali-
na maana nalo limekuwa jiwe
kuu la pembeni.'*[h] **12** Zaidi
ya hayo, hakuna wokovu kati-
ka mwingine yeyote, kwa maa-
na hakuna jina lingine[i] chini
ya mbingu walilopewa wana-
damu ambalo kupitia hilo tu-
naweza kuokolewa."[j]

**13** Walipoona Petro na Yo-
hana wakizungumza kwa uja-
siri, ingawa walikuwa watu
wasio na elimu* na wa kawai-
da tu,[k] wakashangaa. Nao wa-
katambua kwamba walikuwa
pamoja na Yesu.[a] **14** Walipo-
kuwa wakimtazama yule mtu
aliyekuwa ameponywa, akiwa
amesimama pamoja nao,[b] ha-
wakuwa na jambo la kusema.[c]
**15** Basi wakawaamuru wae-
nde nje ya jumba la Sanhe-
drini, kisha wakaanza kushau-
riana, **16** wakisema: "Tufa-
nye nini na watu hawa?[d] Kwa
sababu kwa kweli ishara ku-
bwa imetukia kupitia kwao
ambayo imejulikana na wa-
kaaji wote wa Yerusalemu,[e]
nasi hatuwezi kuikana. **17** Ili
jambo hili lisizidi kusamba-
zwa kati ya watu, basi tuwati-
she na kuwaambia wasizungu-
mze tena na mtu yeyote kwa
msingi wa jina hilo."[f]

**18** Ndipo wakawaita na ku-
waamuru wasiseme lolote
wala kufundisha kwa msingi
wa jina la Yesu. **19** Lakini
Petro na Yohana wakawajibu:
"Kama ni sawa machoni pa
Mungu kuwasikiliza ninyi
badala ya Mungu, hukumu-
ni ninyi wenyewe. **20** Laki-
ni sisi hatuwezi kuacha ku-
sema kuhusu mambo amba-
yo tumeyaona na kuyasikia."[g]
**21** Basi baada ya kuwatisha
zaidi, wakawafungua, kwa vile
hawakupata msingi wowote
wa kuwaadhibu na kwa kuwa
waliwaogopa watu,[h] kwani
wote walikuwa wakimtukuza
Mungu kwa sababu ya jambo
lililokuwa limetukia. **22** Kwa
maana yule mtu ambaye alifa-
nyiwa muujiza huo* wa kupo-
nywa alikuwa na umri wa zai-
di ya miaka 40.

**23** Baada ya kufunguli-
wa, wakaenda kwa watu
wao na kuwaeleza mambo

SURA YA 4
*a* Yoh 18:13
*b* Mt 26:57; Lu 3:2; Yoh 11:49-51
*c* Mdo 7:55
*d* Mdo 3:7
*e* Mdo 3:6
*f* Mdo 2:36
*g* Mdo 2:24; Mdo 5:30
*h* Zb 118:22; Isa 28:16; Mt 21:42; 1Pe 2:7
*i* Mt 1:21; Mdo 10:43; Flp 2:9, 10
*j* Yoh 1:12; Yoh 14:6; 1Ti 2:5, 6
*k* Mt 11:25; 1Ko 1:26, 27

Safu ya 2
*a* Yoh 7:14, 15
*b* Mdo 3:11
*c* Lu 21:15
*d* Yoh 11:47
*e* Mdo 3:9, 10
*f* Mdo 5:40
*g* Mdo 5:29
*h* Lu 22:2; Mdo 5:26

**4:11** *Tnn., "kichwa cha pembeni."
**4:13** *Yaani, hawakuwa na elimu ya shule za kirabi; haimaanishi hawakujua kusoma na kuandika.
**4:22** *Au "ishara hiyo."

waliyoambiwa na wakuu wa
makuhani na wazee. **24** Wa-
liposikia hayo, wote kwa pa-
moja wakasali kwa Mungu wa-
kisema kwa sauti kubwa:

“Bwana Mwenye Enzi Kuu,
wewe Ndiye uliyeumba mbi-
ngu, dunia, bahari, na vitu
vyote vilivyomo,[a] **25** nawe
ulisema kupitia roho takati-
fu kwa kinywa cha babu yetu
Daudi,[b] mtumishi wako: ‘Kwa
nini mataifa yalikuwa na msu-
kosuko na watu wakatafakari
mambo matupu? **26** Wafal-
me wa dunia walijipanga nao
watawala wakakusanyika pa-
moja kama kitu kimoja dhidi
ya Yehova* na dhidi ya mtiwa-
mafuta wake.’[#][c] **27** Kwa kwe-
li Herode na Pontio Pilato[d]
pamoja na watu wa mataifa
na watu wa Israeli walikusa-
nyika katika jiji hili dhidi
ya mtumishi wako mtakati-
fu Yesu, ambaye ulimtia
mafuta,[e] **28** ili wafanye yale
ambayo mkono na shauri
lako liliazimia awali yatukie.[f]
**29** Na sasa, Yehova,* angalia
vitisho vyao, nawe uwaweze-
she watumwa wako waendelee
kutangaza neno lako kwa uja-
siri wote, **30** huku ukinyoo-
sha mkono wako ili uponye,
na huku ishara na mambo ya
ajabu* yakitukia[g] kupitia jina
la mtumishi wako mtakatifu
Yesu.”[h]

**31** Na baada ya kutoa dua,*
mahali walipokuwa wameku-
sanyika pakatikiswa, na kila
mmoja wao akajazwa roho ta-
katifu[i] nao walikuwa wakita-
ngaza neno la Mungu kwa uja-
siri.[j]

**4:26, 29** *Angalia Nyongeza A5. **4:26** #Au “Kristo wake.” **4:30** *Au “miujiza.” **4:31** *Au “waliposali kwa bidii.”

**32** Isitoshe, umati uliokuwa
umeamini ulikuwa na moyo na
nafsi* moja, na hakuna hata
mmoja wao aliyeona vitu vya-
ke kuwa mali yake mwenye-
we, bali walishiriki pamoja
vitu vyote walivyokuwa na-
vyo.[a] **33** Na kwa nguvu nyi-
ngi, mitume wakaendelea ku-
toa ushahidi kuhusu ufufuo
wa Bwana Yesu,[b] na fadhili
zisizostahiliwa zilikuwa pa-
moja nao kwa kadiri kubwa.
**34** Kwa kweli, hakuna yeyote
kati yao aliyekuwa na uhita-
ji,[c] kwa maana wote walioku-
wa na mashamba au nyumba
walikuwa wakiuza na kuleta
thamani ya kile walichouza,
**35** na kukiweka miguuni pa
mitume.[d] Kisha kila mmoja ali-
gawiwa kulingana na uhita-
ji wake.[e] **36** Kwa hiyo Yose-
fu, ambaye pia mitume wali-
mwita Barnaba[f] (jina ambalo
linapotafsiriwa linamaanisha,
“Mwana wa Faraja”), Mlawi,
mzaliwa wa Kipro, **37** aliku-
wa na shamba, akaliuza, aka-
leta pesa na kuziweka miguu-
ni pa mitume.[g]

**5** Hata hivyo, mwanamume
fulani aliyeitwa Anania,
pamoja na Safira mke wake,
waliuza mali. **2** Lakini akaji-
wekea kisiri kiasi fulani, mke
wake pia akijua jambo hilo,
naye akaleta sehemu fulani tu
na kuiweka miguuni pa mitu-
me.[h] **3** Lakini Petro akamuu-
liza: “Anania, kwa nini She-
tani amekupa ujasiri wa kui-
danganya[i] roho takatifu[j] uka-
jiwekea kisiri kiasi fulani
cha bei ya shamba? **4** Kabla
ya kuliuza, je, halikuwa mali
yako? Na baada ya kuliuza, je,
pesa hizo hazikuwa mikononi

**4:32** *Angalia Kamusi, uku. 2012.

SURA YA 4
a Kut 20:11, Ne 9:6, Zb 146:6
b 2Sa 23:1, 2
c Zb 2:1, 2
d Lu 23:12
e Zb 45:7, Mdo 10:38
f Isa 53:10, Lu 24:44, Mdo 2:23, 1Pe 1:20
g Mdo 2:43, Mdo 5:12
h Mdo 3:16
i Mdo 2:2, 4
j 1Th 2:2

Safu ya 2
a Mdo 2:44, 45
b Mdo 1:21, 22, Mdo 4:2
c Mdo 2:44, 45
d Mdo 5:1, 2
e Mdo 6:1
f Mdo 11:22, Mdo 12:25
g Lu 12:33

SURA YA 5
h Mdo 4:34, 35
i Zb 101:7, Efe 4:25, Kol 3:9
j Mdo 5:9

mwako? Kwa nini umewaza te-
ndo kama hili moyoni mwako?
Umedanganya si wanadamu,
bali Mungu.” **5** Anania alipo-
sikia maneno hayo, akaangu-
ka chini akafa. Na wote wa-
liosikia jambo hilo wakaogopa
sana. **6** Basi vijana wakasi-
mama, wakamfunga kwa vita-
mbaa, wakamtoa nje, na ku-
mzika.

**7** Sasa baada ya muda wa
saa tatu hivi, mke wake akai-
ngia bila kujua kilichokuwa
kimetokea. **8** Petro akamuu-
liza: “Niambie, je, ninyi wa-
wili mliuza shamba kwa kia-
si hiki?” Akajibu: “Ndiyo, kwa
kiasi hicho.” **9** Kwa hiyo Pe-
tro akamwambia: “Kwa nini
ninyi wawili mlikubaliana kui-
jaribu roho ya Yehova?* Ta-
zama! Miguu ya wale walio-
mzika mume wako, ipo mla-
ngoni, nao watakubeba na ku-
kutoa nje.” **10** Papo hapo
akaanguka chini miguuni pa
Petro akafa. Wale vijana wali-
poingia walikuta amekufa, wa-
kamtoa nje na kumzika kando
ya mume wake. **11** Basi ku-
taniko lote na wote waliosikia
kuhusu mambo hayo wakao-
gopa sana.

**12** Isitoshe, kupitia mikono
ya mitume ishara nyingi na
mambo ya ajabu* yakaendelea
kutukia kati ya watu;[a] na wote
walikuwa wakikutana kwenye
Safu ya Nguzo za Sulemani.[b]
**13** Kwa kweli, hakuna yeyo-
te kati ya wale wengine aliye-
kuwa na ujasiri wa kujiunga
nao; hata hivyo, watu wali-
kuwa wakiwasifu. **14** Isito-
she, wale waliomwamini Bwa-
na wakazidi kuongezeka, ida-
di kubwa ya wanaume na wa-
nawake.[a] **15** Hata wakawale-
ta wagonjwa kwenye njia kuu
na kuwalaza kwenye vitanda
vidogo na mikeka, ili Petro
akipita hapo, angalau kivu-
li chake kiwaangukie baadhi
yao.[b] **16** Pia, umati kutoka
kwenye majiji yaliyokuwa ka-
ribu na Yerusalemu ukazidi
kuja, ukiwa umewabeba wago-
njwa na wale waliosumbuliwa
na roho waovu, nao wote wa-
kaponywa.

**17** Lakini kuhani mkuu aka-
simama, na wote waliokuwa
pamoja naye, ambao walikuwa
wafuasi wa madhehebu ya Ma-
sadukayo, nao walikuwa wa-
mejaa wivu. **18** Basi waka-
wakamata mitume na kuwafu-
nga katika jela ya watu wote.[c]
**19** Lakini usiku, malaika wa
Yehova* akaifungua milango
ya gereza,[d] akawatoa nje na
kuwaambia: **20** “Nendeni
mkasimame hekaluni, na
mwendelee kuwaambia watu
maneno yote kuhusu maisha
haya.” **21** Baada ya kusikia
hilo, wakaingia hekaluni wa-
kati wa mapambazuko na kua-
nza kufundisha.

Basi kuhani mkuu na wale
waliokuwa pamoja naye wali-
pofika, wakakusanya Sanhe-
drini na kusanyiko lote la wa-
zee wa wana wa Israeli, nao
wakawatuma watu kwenye
jela ili wawalete mitume mbe-
le yao. **22** Lakini wale mao-
fisa walipofika huko, hawaku-
wakuta gerezani. Basi waka-
rudi na kutoa taarifa, **23** wa-
kisema: “Tuliikuta jela ikiwa
imefungwa kabisa na wali-
nzi wakiwa wamesimama kwe-
nye milango, lakini tuli-
poifungua hatukumkuta mtu

---

**5:9, 19** *Angalia Nyongeza A5. **5:12** *Au “miujiza.”

SURA YA 5
a Mdo 4:29, 30; Mdo 6:8; Mdo 14:3; Mdo 15:12; Ro 15:18, 19; 2Ko 12:12
b Yoh 10:23; Mdo 3:11

Safu ya 2
a Mdo 6:7
b Mt 9:20, 21
c Lu 21:12
d Zb 34:7; Mdo 12:7; Mdo 16:26; Ebr 1:7, 14

yeyote ndani.” **24** Basi, kap-
teni wa hekalu na wakuu wa
makuhani waliposikia mane-
no hayo, walifadhaika sana
kwa kuwa hawakujua jambo
hilo lingekuwa na matokeo
gani. **25** Lakini mtu fulani
akaja na kuwaambia: “Taza-
meni! Wale watu mliowafu-
nga gerezani wako hekaluni,
wakiwa wamesimama waki-
wafundisha watu.” **26** Ndi-
po kapteni akaenda pamoja
na maofisa wake na kuwaleta
bila kutumia nguvu, kwa maa-
na waliogopa watu watawapi-
ga mawe.[a]

**27** Basi wakawaleta na ku-
wasimamisha mbele ya San-
hedrini. Kisha kuhani mkuu
akawahoji **28** akisema: “Tu-
liwakataza kabisa msifundi-
she kwa msingi wa jina hili,[b]
na bado tazama! mmejaza Ye-
rusalemu fundisho lenu, nanyi
mmeazimia kuileta damu ya
mtu huyu juu yetu.”[c] **29** Pe-
tro na wale mitume wengine
wakajibu: “Lazima tumtii
Mungu kuwa mtawala bada-
la ya wanadamu.[d] **30** Mungu
wa mababu zetu alimfufua
Yesu, ambaye ninyi mlimuua,
kwa kumtundika kwenye mti.[e]
**31** Mungu alimwinua huyo
kuwa Wakili Mkuu[f] na Mwo-
kozi[g] kwenye mkono wake
wa kuume,[h] ili kuwapa Israe-
li toba na msamaha wa dha-
mbi zao.[i] **32** Nasi ni masha-
hidi wa mambo hayo,[j] na pia
roho takatifu,[k] ambayo Mungu
amewapa wale wanaomtii aki-
wa mtawala.”

**33** Waliposikia hayo, waka-
kasirika sana* nao wakata-
ka kuwaangamiza. **34** Lakini
Farisayo mmoja aitwaye Ga-
malieli[a] akasimama katika
Sanhedrini; alikuwa mwali-
mu wa Sheria aliyeheshimiwa
na watu wote, naye akaamu-
ru watu hao watolewe nje kwa
muda mfupi. **35** Kisha aka-
waambia: “Wanaume wa Israe-
li, iweni waangalifu kuhusu
jambo mnalokusudia kuwa-
tendea watu hawa. **36** Kwa
mfano, kabla ya siku hizi
Theuda alisimama akidai kwa-
mba yeye ni mtu wa maana, na
wanaume kadhaa, karibu 400,
wakajiunga na chama chake.
Lakini aliangamizwa, na wa-
fuasi wake wote wakatawa-
nyika na kwisha. **37** Baada
yake, Yuda Mgalilaya akainu-
ka katika zile siku za uandiki-
shaji, naye akawa na wafuasi.
Mtu huyo pia aliangamia, na
wafuasi wake wote wakatawa-
nyika. **38** Basi chini ya hali
zilizopo, ninawaambia, msii-
ngilie mambo ya watu hawa,
bali waacheni. Kwa maana,
ikiwa mpango huu au kazi hii
ni ya wanadamu, itaangami-
zwa; **39** lakini ikiwa imetoka
kwa Mungu, hamtaweza ku-
waangamiza.[b] La sivyo, hue-
nda ikawa mnapigana na Mu-
ngu mwenyewe.”[c] **40** Ndipo
wakasikiliza ushauri wake,
wakawaita mitume, wakawapi-
ga viboko,[d] na kuwaagiza waa-
che kusema kwa msingi wa
jina la Yesu, kisha wakawaa-
cha waende.

**41** Basi wakatoka mbele
ya Sanhedrini, wakishangi-
lia[e] kwa sababu walikuwa
wamestahili kuvunjiwa heshi-
ma kwa ajili ya jina lake.
**42** Na kila siku hekaluni na
nyumba kwa nyumba[f] wakae-
ndelea kufundisha na kuta-
ngaza habari njema kumhusu
Kristo Yesu bila kuacha.[g]

---

5:33 * Au “wakahisi wamechomwa.”

SURA YA 5
a Lu 20:19
b Mdo 4:18
c Mt 27:25, Mdo 3:14, 15
d Da 3:17, 18, Mdo 4:19, 20
e Mdo 2:23, 24
f Mdo 3:15
g Mt 1:21, Ebr 2:10
h Mdo 2:32, 33, Flp 2:9
i Isa 53:11, Mdo 2:38, Mdo 10:43
j Lu 24:46-48, Mdo 1:8
k Yoh 15:26

Safu ya 2
a Mdo 22:3
b Met 21:30
c Mdo 26:14
d Mt 10:17, Mk 13:9
e Mt 5:12, Mdo 16:25, Ro 5:3, 2Ko 12:10, Flp 1:29, Ebr 10:34, 1Pe 4:13
f Mdo 20:20
g Mdo 4:31

6 Basi katika siku hizo, wa-
nafunzi walipokuwa wa-
kiongezeka, Wayahudi walio-
zungumza Kigiriki walianza
kulalamika kuhusu Wayahu-
di waliozungumza Kiebrania,
kwa sababu wajane wao wali-
kuwa wakipuuzwa katika uga-
waji wa kila siku.[a] **2** Basi
wale 12 wakauita umati wa
wanafunzi na kuwaambia: “Si
vema* sisi tuache neno la Mu-
ngu ili kugawa chakula meza-
ni.[b] **3** Basi akina ndugu, ji-
chagulieni kati yenu wanau-
me saba wenye sifa nzuri,[c]
waliojaa roho na hekima,[d] ili
tuwaweke rasmi wafanye kazi
hii muhimu;[e] **4** lakini sisi tu-
tajitoa kwa sala na huduma
ya neno.” **5** Wanafunzi wote
wakakubaliana na jambo wa-
lilosema, nao wakamchagua
Stefano, mwanamume aliye-
jaa imani na roho takatifu,
vilevile Filipo,[f] Prokoro, Ni-
kanori, Timoni, Parmena, na
Nikolao, mgeuzwa-imani wa
Antiokia. **6** Wakawaleta kwa
mitume, na baada ya kusali,
wakaweka mikono juu yao.[g]

**7** Kwa hiyo, neno la Mungu
likazidi kuenea,[h] na idadi ya
wanafunzi ikazidi kuongeze-
ka sana[i] huko Yerusalemu; na
umati mkubwa wa makuhani
wakawa waamini.[j]

**8** Sasa Stefano, akiwa ame-
jaa kibali cha Mungu na ngu-
vu, alikuwa akifanya mambo
makubwa ya ajabu* na ishara
kati ya watu. **9** Lakini watu
fulani wa Sinagogi la Watu
Waliowekwa Huru wakaja
mbele, pamoja na Wakirene
na Waaleksandria, na wengine
kutoka Kilikia na Asia, ili ku-
bishana na Stefano. **10** La-
kini hawakuweza kumshinda
kwa sababu ya hekima yake
na roho iliyomwongoza kuse-
ma.[a] **11** Ndipo wakawasha-
wishi watu kwa siri waseme:
“Tumemsikia akisema mane-
no ya kumkufuru Musa na Mu-
ngu.” **12** Nao wakawacho-
chea watu, wazee, na waandi-
shi, wakamjia ghafla, waka-
mkamata kwa nguvu na
kumpeleka kwenye Sanhe-
drini. **13** Wakawaleta mbele
mashahidi wa uwongo, walio-
sema: “Mtu huyu haachi ku-
sema mambo yasiyofaa kuhu-
su mahali hapa patakatifu na
kuhusu Sheria. **14** Kwa mfa-
no, tumemsikia akisema kwa-
mba huyu Yesu Mnazareti ata-
paangusha mahali hapa na ku-
zibadili desturi ambazo Musa
alitukabidhi.”

**15** Wote waliokuwa wame-
keti katika Sanhedrini waka-
mkazia macho, nao wakaona
uso wake ukiwa kama uso wa
malaika.

7 Lakini kuhani mkuu aka-
sema: “Je, mambo hayo ni
ya kweli?” **2** Stefano akaji-
bu: “Wanaume, akina ndu-
gu na akina baba, sikilizeni.
Mungu wa utukufu alimtokea
babu yetu Abrahamu alipo-
kuwa Mesopotamia, kabla
hajaanza kuishi Harani,[b]
**3** naye akamwambia: ‘Ondo-
ka katika nchi yako na ku-
toka kwa watu wako wa ukoo
uje katika nchi nitakayokuo-
nyesha.’[c] **4** Ndipo akaondo-
ka katika nchi ya Wakalda-
yo, akaanza kuishi Harani. Na
kutoka hapo, baada ya baba
yake kufa,[d] Mungu akamwa-
giza ahamie nchi hii ambayo
mnaishi sasa.[e] **5** Lakini ha-
kumpa urithi wowote ndani

**SURA YA 6**
a Mdo 4:34, 35; 1Ti 5:3; Yak 1:27
b Kut 18:17, 18
c Mdo 16:1, 2; 1Ti 3:7
d Mdo 6:8, 10
e Kum 1:13
f Mdo 21:8
g Kum 34:9; Mdo 8:14, 17; Mdo 13:2, 3; 1Ti 4:14; 1Ti 5:22; 2Ti 1:6
h Mdo 12:24; Mdo 19:20
i Mdo 2:47
j Yoh 12:42; Mdo 15:5

**Safu ya 2**
a Isa 54:17; Lu 21:15; Mdo 6:3

**SURA YA 7**
b Mwa 11:31
c Mwa 12:1
d Mwa 11:32
e Mwa 12:4, 5; Ebr 11:8

**6:2** * Tnn., “Haipendezi.” **6:8** * Au “miujiza.”

yake, hapana, hata sehemu ya
kutosha kukanyaga kwa
mguu; bali aliahidi atampa ai-
miliki yeye na baada yake
uzao wake,*[a] ingawa bado ha-
kuwa na mtoto. **6** Isitoshe,
Mungu alimwambia kwamba
wazao* wake wangekuwa wa-
geni katika nchi ambayo si
yao na kwamba watu wa nchi
hiyo wangewafanya kuwa wa-
tumwa na kuwatesa# kwa mia-
ka 400.[b] **7** ‘Nami nitalihuku-
mu taifa hilo ambalo watali-
tumikia,’[c] Mungu akasema, ‘na
baada ya mambo hayo wata-
toka na kunitolea utumishi
mtakatifu mahali hapa.’[d]

**8** “Pia, alimpa agano la to-
hara,[e] naye Abrahamu akawa
baba ya Isaka[f] na kumtahiri
siku ya nane,[g] na Isaka akawa
baba ya* Yakobo, naye Yako-
bo akawa baba ya wale vichwa
12 vya familia.# **9** Na wale vi-
chwa vya familia wakamwo-
nea wivu Yosefu[h] na kumuu-
za Misri.[i] Lakini Mungu ali-
kuwa pamoja naye,[j] **10** aka-
mkomboa kutoka katika dhiki
zake zote, akampa kibali na
hekima mbele ya Farao mfal-
me wa Misri. Naye Farao
akamteua aongoze Misri na
nyumba yake yote.[k] **11** Laki-
ni kukawa na njaa kali kati-
ka nchi yote ya Misri na
Kanaani, ndiyo, dhiki kuu,
na mababu zetu hawakuwe-
za kupata chakula chochote.[l]
**12** Lakini Yakobo akasikia
kwamba kulikuwa na chaku-
la* huko Misri, naye akawatu-
ma mababu zetu mara ya kwa-
nza.[m] **13** Walipoenda mara
ya pili, Yosefu akajitambuli-
sha kwa ndugu zake, naye Fa-
rao akaifahamu familia ya Yo-
sefu.[a] **14** Basi Yosefu aka-
watuma watu wamlete Yakobo
baba yake na watu wake wote
wa ukoo kutoka huko,[b] jum-
la ya watu* 75.[c] **15** Ndipo Ya-
kobo akashuka kwenda Mis-
ri,[d] naye akafa akiwa huko,[e]
na pia mababu zetu.[f] **16** Wa-
kabebwa mpaka Shekemu na
kulazwa katika kaburi amba-
lo Abrahamu alikuwa amenu-
nua kwa kiasi fulani cha fedha
kutoka kwa wana wa Hamori
huko Shekemu.[g]

**17** “Wakati ulipokuwa uki-
karibia wa kutimizwa kwa
ahadi ambayo Mungu alikuwa
amempa Abrahamu, watu wa-
kazidi kuongezeka huko Misri,
**18** mpaka alipotokea mfalme
mwingine huko Misri ambaye
hakumjua Yosefu.[h] **19** Mfal-
me huyo akaitendea jamii yetu
kwa hila na kuwalazimisha ki-
makosa akina baba wawaa-
che watoto wao wachanga ili
wafe.[i] **20** Wakati huo Musa
akazaliwa, naye alikuwa mwe-
nye sura nzuri machoni pa
Mungu. Akanyonyeshwa* kwa
miezi mitatu nyumbani mwa
baba yake.[j] **21** Lakini ali-
poachwa,*[k] binti ya Farao
akamchukua na kumlea kama
mwana wake mwenyewe.[l]
**22** Basi Musa akafundishwa
hekima yote ya Wamisri. Kwa
kweli, alikuwa mwenye ngu-
vu katika maneno na matendo
yake.[m]

**23** “Sasa alipokuwa na
umri wa miaka 40, wazo likai-
ngia moyoni mwake* awate-

**7:5** *Tnn., “mbegu yake.” **7:6** *Tnn., “mbegu.” #Au “kuwatendea vibaya.” **7:8** *Au labda, “akafanya vivyo hivyo na.” #Au “wazee wetu wa ukoo.” **7:12** *Au “nafaka.”

**7:14** *Au “nafsi.” **7:20** *Au “Akalelewa.” **7:21** *Au “alipotupwa.” **7:23** *Au “akaamua.”

SURA YA 7
a Mwa 12:7; Mwa 13:14, 15; Mwa 17:1, 8
b Mwa 15:13; Kut 12:40
c Mwa 15:14
d Kut 3:12
e Mwa 17:9, 10
f Mwa 21:1-3
g Mwa 21:4
h Mwa 37:9-11
i Mwa 37:28; Mwa 45:4
j Mwa 39:2, 3
k Mwa 41:40-46
l Mwa 41:54; Mwa 42:5
m Mwa 42:2, 6

Safu ya 2
a Mwa 45:1, 16
b Mwa 45:9-11
c Mwa 46:27; Kum 10:22
d Mwa 46:29; Kum 26:5
e Mwa 49:33
f Kut 1:6
g Mwa 23:16; Kut 13:19; Yos 24:32
h Kut 1:7, 8
i Kut 1:10, 22
j Kut 2:2; Ebr 11:23
k Kut 2:3
l Kut 2:5, 10
m Kut 11:3

mbelee* ndugu zake, wana wa
Israeli.[a] **24** Alipoona mmoja
wao akitendewa isivyo haki,
akamtetea na kulipiza kisasi
kwa kumuua Mmisri. **25** Ali-
dhani ndugu zake wangeelewa
kwamba Mungu alikuwa aki-
waokoa kupitia mkono wake,
lakini hawakuelewa. **26** Siku
iliyofuata aliwakuta wakipi-
gana, akajaribu kuwapatani-
sha kwa amani, akisema: ‘Wa-
naume, ninyi ni ndugu. Kwa
nini mnatendeana vibaya?’
**27** Lakini yule aliyekuwa
akimtendea jirani yake viba-
ya akamsukuma Musa na ku-
mwambia: ‘Ni nani aliyekuwe-
ka uwe mtawala na mwamuzi
wetu? **28** Je, unataka kuniua
kama ulivyomuua yule Mmisri
jana?’ **29** Aliposikia maneno
hayo, Musa akakimbia na kwe-
nda kuishi akiwa mgeni katika
nchi ya Midiani, na huko aka-
wa baba ya wana wawili.[b]

**30** “Baada ya miaka 40, ma-
laika akamtokea kwenye nyi-
ka ya Mlima Sinai katika mwa-
li wa moto wa kichaka cha
miiba kilichokuwa kikiwaka.[c]
**31** Musa alipoona jambo
hilo, akashangaa sana. Laki-
ni alipokaribia ili kuchungu-
za, akasikia sauti ya Yehova*
ikisema: **32** ‘Mimi ni Mungu
wa mababu zako, Mungu wa
Abrahamu na wa Isaka na wa
Yakobo.’[d] Musa akaanza kute-
temeka na hakuthubutu ku-
chunguza zaidi. **33** Yehova*
akamwambia, ‘Vua viatu vya-
ko, kwa maana mahali una-
posimama ni ardhi takatifu.
**34** Hakika nimeona jinsi watu
wangu walio Misri wanavyo-
kandamizwa, nimesikia kilio
chao cha huzuni,[a] nami ni-
meshuka ili kuwaokoa. Basi
njoo, nitakutuma huko Misri.’
**35** Huyo Musa ambaye wali-
mkana wakisema: ‘Ni nani
aliyekuweka uwe mtawala
na mwamuzi?’[b] ndiye ambaye
Mungu alimtuma[c] akiwa mta-
wala na mkombozi kupitia
malaika aliyemtokea katika
kichaka cha miiba. **36** Yeye
ndiye aliyewaongoza wato-
ke huko,[d] akifanya mambo ya
ajabu* na ishara huko Misri[e]
na kwenye Bahari Nyekundu[f]
na nyikani kwa miaka 40.[g]

**37** “Huyo ndiye Musa aliye-
waambia hivi wana wa Israe-
li: ‘Mungu atawainulia na-
bii kama mimi kutoka kati ya
ndugu zenu.’[h] **38** Huyo ndi-
ye aliyekuwa kati ya kutani-
ko huko nyikani pamoja na
malaika[i] aliyezungumza naye[j]
kwenye Mlima Sinai na ma-
babu zetu, naye akapokea ma-
neno matakatifu yaliyo hai
ili atupatie.[k] **39** Mababu zetu
walikataa kumtii, badala yake
wakampuuza[l] na katika mioyo
yao wakarudi Misri,[m] **40** wa-
kimwambia Haruni: ‘Tutenge-
nezee miungu itakayotuongo-
za. Kwa sababu hatujui lili-
lompata huyu Musa aliye-
tuongoza kutoka nchi ya
Misri.’[n] **41** Ndipo wakatenge-
neza ndama siku hizo na kui-
letea sanamu hiyo dhabihu
nao wakaanza kufurahia kazi
za mikono yao.[o] **42** Basi Mu-
ngu akageuka na kuwaacha,
akawakabidhi watoe utumishi
mtakatifu kwa jeshi la mbi-
nguni,[p] kama vile ilivyoandi-
kwa katika kitabu cha Mana-
bii: ‘Enyi nyumba ya Israe-
li, je, mimi ndiye mliyetolea

---

**7:23** * Au “awakague.” **7:31, 33** * Angalia Nyongeza A5.

**7:36** * Au “miujiza.”

---

**SURA YA 7**

*a* Kut 2:11-15
*b* Kut 2:21, 22; Kut 18:2-4
*c* Kut 3:2-10
*d* Kut 3:6; Mk 12:26; Lu 20:37

**Safu ya 2**

*a* Kut 2:23, 24
*b* Kut 2:14; Mdo 7:27
*c* Kut 4:19
*d* Kut 12:41
*e* Kut 7:3
*f* Kut 14:21, 22; Kut 15:4, 5
*g* Kut 16:35; Hes 14:33, 34
*h* Kum 18:15; Mdo 3:22
*i* Mdo 7:53; Gal 3:19
*j* Kut 19:3; Kum 5:27
*k* Kut 21:1; Kum 9:10
*l* Hes 14:3, 4
*m* Kut 16:3
*n* Kut 32:1, 23
*o* Kut 32:4, 6
*p* 2Fa 17:16

matoleo na dhabihu nyikani
kwa miaka 40? **43** Bali mli-
lichukua hema la Moloki[a] na
nyota ya mungu Refani, sana-
mu mlizotengeneza ili kuzia-
budu. Kwa hiyo nitawahami-
shia ng'ambo ya Babiloni.'[b]

**44** "Mababu zetu walikuwa
na hema la ushahidi nyi-
kani, lililotengenezwa kwa ku-
fuata maagizo ambayo Mu-
ngu alimpa Musa kulingana
na mfano aliokuwa ame-
mwonyesha.[c] **45** Nao maba-
bu zetu wakalimiliki na kulile-
ta pamoja na Yoshua kwenye
nchi iliyomilikiwa na matai-
fa,[d] ambayo Mungu aliyafu-
kuza kutoka mbele ya maba-
bu zetu.[e] Nalo likakaa huko
mpaka siku za Daudi. **46** Ali-
pata kibali machoni pa Mu-
ngu naye akaomba pendeleo
la kujenga makao kwa ajili ya
Mungu wa Yakobo.[f] **47** Laki-
ni Sulemani ndiye aliyemje-
ngea nyumba.[g] **48** Hata hi-
vyo, Aliye Juu Zaidi haishi
katika nyumba zilizojengwa
kwa mikono,[h] kama vile nabii
anavyosema: **49** 'Mbingu ni
kiti changu cha ufalme,[i] nayo
dunia ni kiti cha miguu ya-
ngu.[j] Mtanijengea nyumba ya
aina gani? Asema Yehova.* Au
pako wapi mahali pangu pa
kupumzikia? **50** Mkono wa-
ngu uliumba vitu hivi vyote,
sivyo?'[k]

**51** "Ninyi watu wagumu na
wasiotahiriwa katika mioyo
na masikio, sikuzote mnaipi-
nga roho takatifu; kama ma-
babu zenu walivyofanya, ndi-
vyo mnavyofanya pia.[l] **52** Ni
yupi kati ya manabii ambaye
mababu zenu hawakumtesa?[m]
Ndiyo, waliwaua wale waliota-
ngaza mapema kuhusu kuja
kwa yule mwadilifu,[a] amba-
ye ninyi mmemsaliti na ku-
muua,[b] **53** ninyi mliopokea
Sheria kupitia malaika[c] lakini
hamkuishika."

**54** Basi, waliposikia mambo
hayo wakawaka hasira* mo-
yoni na kuanza kumsagia
meno yao. **55** Lakini Stefa-
no akiwa amejaa roho takati-
fu, akatazama mbinguni, akao-
na utukufu wa Mungu na wa
Yesu akiwa amesimama kwe-
nye mkono wa kuume wa Mu-
ngu,[d] **56** naye akasema: "Ta-
zama! Ninaziona mbingu zime-
funguka na Mwana wa binada-
mu[e] akiwa amesimama kwenye
mkono wa kuume wa Mungu."[f]
**57** Ndipo wakapaza sauti ya
juu na kuziba masikio kwa mi-
kono yao, wote wakamrukia
kwa pamoja. **58** Baada ya ku-
mtupa nje ya jiji, wakaanza ku-
mpiga mawe.[g] Wale mashahidi[h]
wakaweka mavazi yao ya nje
miguuni pa kijana aliyeitwa
Sauli.[i] **59** Walipokuwa waki-
mpiga mawe Stefano, akao-
mba hivi: "Bwana Yesu, pokea
roho yangu." **60** Kisha akapi-
ga magoti, akasema kwa sau-
ti kubwa: "Yehova,* usiwahe-
sabie dhambi hii."[j] Na baada ya
kusema hayo, akalala usingizi
katika kifo.

**8** Naye Sauli aliunga mkono
kuuawa kwa Stefano.[k]

Kuanzia siku hiyo kutaniko
lililokuwa Yerusalemu likaa-
nza kuteswa sana; wanafunzi
wote isipokuwa mitume waka-
tawanyika kotekote katika
maeneo ya Yudea na Sama-
ria.[l] **2** Lakini wanaume wa-
liomwogopa Mungu waka-

SURA YA 7
a 1Fa 11:7
b Yer 25:11; Amo 5:25-27
c Kut 25:40
d Kum 3:28; Kum 31:3; Yos 3:14
e Mwa 17:1, 8; Yos 23:9; Yos 24:18
f 2Sa 7:2; 1Nya 22:7; Zb 132:1-5
g 1Fa 6:1
h Mdo 17:24
i Zb 11:4
j Mt 5:34, 35
k Isa 66:1, 2; Ebr 3:4
l Isa 63:10
m 2Nya 36:16

Safu ya 2
a Mt 23:31
b Isa 53:8; Mdo 3:13, 14
c Mdo 7:38; Gal 3:19
d Zb 110:1; Mt 26:64
e Da 7:13
f Ro 8:34
g Law 24:14, 16; Mt 23:37; Yoh 16:2
h Kum 17:7
i Mdo 8:1; Mdo 22:20
j Mt 5:44

SURA YA 8
k Mdo 7:58
l Mt 10:23; Mdo 11:19

**7:49, 60** * Angalia Nyongeza A5.

**7:54** * Au "wakachomwa."

mbeba Stefano ili wakamzike,
nao wakamwombolezea sana.
**3** Ndipo Sauli akaanza kuli-
shambulia kutaniko. Alikuwa
akivamia nyumba moja baa-
da ya nyingine, akiwakoko-
ta nje wanaume na wanawake
na kuwatupa gerezani.[a]

**4** Hata hivyo, wale waliota-
wanyika wakapita katika nchi
wakitangaza habari njema ya
lile neno.[b] **5** Sasa Filipo aka-
shuka kwenda jiji la Samaria*[c]
akaanza kuwahubiria kumhu-
su Kristo. **6** Umati wote kwa
pamoja ulikazia fikira mambo
ambayo Filipo alikuwa akise-
ma huku wakisikiliza na ku-
tazama ishara alizokuwa aki-
fanya. **7** Kwa maana wengi
walikuwa na roho waovu, na
roho hao walipaza sauti ku-
bwa na kutoka.[d] Isitoshe, we-
ngi waliokuwa wamepooza na
vilema waliponywa. **8** Basi
kukawa na shangwe kubwa
sana katika jiji hilo.

**9** Katika jiji hilo kulikuwa
na mwanamume aliyeitwa Si-
moni, ambaye kabla ya hapo
alikuwa akifanya uchawi na
kulishangaza taifa la Samaria,
akidai kwamba alikuwa mtu
mkuu. **10** Watu wote, kua-
nzia mdogo zaidi mpaka mku-
bwa zaidi walimkazia fikira
na kusema: “Mtu huyu ndiye
Nguvu za Mungu, zinazoitwa
Kuu.” **11** Basi walikuwa wa-
kimsikiliza kwa sababu aliku-
wa amewashangaza kwa muda
fulani kwa uchawi wake.
**12** Lakini walipomwamini Fi-
lipo, aliyekuwa akitangaza ha-
bari njema ya Ufalme wa Mu-
ngu[e] na kuhusu jina la Yesu
Kristo, wanaume na pia wana-
wake wakabatizwa.[a] **13** Si-
moni pia akawa mwamini
na baada ya kubatizwa, akaa-
ndamana na Filipo;[b] naye ali-
shangaa kuona ishara na ma-
tendo yenye nguvu yaliyoku-
wa yakifanywa.

**14** Mitume huko Yerusale-
mu waliposikia kwamba Sa-
maria imelikubali neno la Mu-
ngu,[c] wakawatuma Petro na
Yohana kwao; **15** nao waka-
shuka kwenda huko, wakasali
kwa ajili yao ili wapate
roho takatifu.[d] **16** Kwa maa-
na bado haikuwa imekuja juu
ya yeyote kati yao, bali wali-
kuwa wamebatizwa tu katika
jina la Bwana Yesu.[e] **17** Ndi-
po wakaweka mikono juu yao,[f]
nao wakaanza kupokea roho
takatifu.

**18** Simoni alipoona kwa-
mba watu walipokea roho
takatifu mitume walipowe-
ka mikono juu yao, akawato-
lea pesa, **19** akawaambia:
“Nipeni mimi pia mamlaka
hii, ili yeyote nitakayewe-
ka mikono juu yake apo-
kee roho takatifu.” **20** Laki-
ni Petro akamwambia: “Fe-
dha yako na iangamie pa-
moja nawe, kwa sababu
ulidhani utanunua zawadi ya
bure ya Mungu kwa kutumia
pesa.[g] **21** Wewe huna sehe-
mu wala fungu katika jambo
hili, kwa maana moyo wako si
mnyoofu machoni pa Mu-
ngu. **22** Basi tubu huu uba-
ya wako, na umwombe Yeho-
va* dua, ili ikiwezekana, usa-
mehewe nia mbaya ya moyo
wako; **23** kwa maana ninao-
na wewe ni sumu chungu* na
mtumwa wa ukosefu wa

**8:5** *Au labda, “mojawapo ya majiji ya Samaria.”

**8:22** *Angalia Nyongeza A5. **8:23** *Tnn., “nyongo ya uchungu.”

SURA YA 8
*a* Mdo 9:1, 2; Mdo 22:4; Mdo 26:10; Gal 1:13; Flp 3:5, 6
*b* Mdo 11:19
*c* Yoh 4:39-42; Mdo 1:8
*d* Mt 10:1; Mk 6:7
*e* Lu 8:1

Safu ya 2
*a* Mt 28:19; Mdo 18:8
*b* Mdo 6:5
*c* Mdo 11:1
*d* Mt 16:19
*e* Mdo 10:47, 48; Mdo 19:2, 3
*f* Mdo 6:5, 6; Mdo 19:6; 2Ti 1:6
*g* Mt 10:8; Mdo 10:45

uadilifu.” **24** Simoni aka-
waambia: “Mwombeni Yeho-
va* dua kwa ajili yangu ili nisi-
patwe na lolote kati ya mambo
mliyosema.”
**25** Kwa hiyo, baada ya ku-
toa ushahidi kamili na kulise-
ma neno la Yehova,* wakaa-
nza kurudi Yerusalemu, nao
wakaenda wakitangaza haba-
ri njema katika vijiji vingi vya
Wasamaria.[a]
**26** Hata hivyo, malaika[b] wa
Yehova* akamwambia Filipo:
“Ondoka uende kusini kwenye
barabara inayoshuka kutoka
Yerusalemu kwenda Gaza.”
(Hii ni barabara ya jangwani.)
**27** Ndipo akaondoka na kwe-
nda, na tazama! akamwona
towashi* Mwethiopia, mwa-
namume aliyekuwa na mam-
laka chini ya Kandake, mal-
kia wa Waethiopia, na amba-
ye alisimamia hazina yote ya
malkia. Alikuwa ameenda Ye-
rusalemu kuabudu,[c] **28** naye
alikuwa akirudi akiwa ameke-
ti kwenye gari lake, akimso-
ma kwa sauti kubwa nabii
Isaya. **29** Basi roho ikamwa-
mbia Filipo: “Nenda ukaribie
gari hilo.” **30** Filipo akaki-
mbia kandokando na ku-
msikia akimsoma kwa sauti
kubwa nabii Isaya, akamuuli-
za: “Je, kweli unajua* una-
yosoma?” **31** Akajibu: “Kwa
kweli, ninawezaje kuyaelewa
mtu fulani asiponiongoza?”
Basi akamsihi Filipo apande
aketi pamoja naye. **32** Aliku-
wa akisoma kifungu hiki cha
Andiko: “Kama kondoo, alipe-
lekwa machinjioni, na kama
mwanakondoo aliye kimya
mbele ya mtu anayemnyoa, vi-
vyo hivyo yeye hafungui
kinywa chake.[a] **33** Alipoku-
wa akiaibishwa, hakutendewa
kwa haki.[b] Ni nani atakayeele-
za habari za kizazi chake?
Kwa sababu uhai wake unao-
ndolewa duniani.”[c]
**34** Ndipo yule towashi aka-
mwambia Filipo: “Tafadhali
niambie, nabii anasema hi-
vyo kumhusu nani? Kuhusu
yeye mwenyewe au mtu
mwingine?” **35** Filipo akaa-
nza kuzungumza, akianza
na andiko hilo akamtangazia
habari njema kumhusu Yesu.
**36** Wakiwa kwenye ile bara-
bara, wakafika mahali pe-
nye maji, na towashi akase-
ma: “Tazama! Hapa kuna
maji; ni nini kinachonizuia ku-
batizwa?” **37** *— **38** Ndipo
akaamuru gari lisimame, na
wote wawili Filipo na towashi
wakaingia ndani ya maji, naye
akambatiza. **39** Walipopa-
nda kutoka ndani ya maji,
roho ya Yehova* ikamwongoza
Filipo upesi aondoke, na to-
washi hakumwona tena, bali
aliendelea na safari yake aki-
shangilia. **40** Hata hivyo, Fi-
lipo akajikuta huko Ashdodi,
naye akapita katika eneo hilo,
akaendelea kuyatangazia ha-
bari njema majiji yote mpaka
alipofika Kaisaria.[d]
**9** Lakini Sauli aliendelea ku-
watisha wanafunzi wa
Bwana akitaka kuwaua,[e] basi
akamwendea kuhani mkuu
**2** na kumwomba barua za
kwenda kwenye masinagogi
huko Damasko, ili awakama-
te wanaume na wanawake wa-
lioifuata Ile Njia,[f] na kuwale-

SURA YA 8
a Mt 9:35; Mdo 1:8
b Ebr 1:7, 14; Ufu 14:6
c 2Nya 6:32, 33

Safu ya 2
a 1Pe 2:23
b Mt 26:59
c Isa 53:7, 8; Da 9:26; Flp 2:8
d Mdo 21:8

SURA YA 9
e Mdo 8:3; Mdo 22:4; Mdo 26:10, 11; Gal 1:13; 1Ti 1:12, 13
f Mdo 11:26; Mdo 22:4

**8:24-26, 39** *Angalia Nyongeza A5.
**8:27** *Au “ofisa wa makao ya mfalme.”
**8:30** *Au “unaelewa.”
**8:37** *Angalia Nyongeza A3.

ta Yerusalemu wakiwa wame-
fungwa.
**3** Akiwa safarini karibu ku-
fika Damasko, ghafla nuru ku-
toka mbinguni ikamulika ku-
mzunguka,[a] **4** naye akaangu-
ka chini na kusikia sauti iki-
mwambia: "Sauli, Sauli, kwa
nini unanitesa?" **5** Akauliza:
"Wewe ni nani Bwana?" Aka-
jibu: "Mimi ni Yesu,[b] amba-
ye unamtesa.[c] **6** Hata hivyo,
inuka uende jijini, nawe utaa-
mbiwa unachopaswa kufanya."
**7** Wanaume waliokuwa waki-
safiri pamoja naye walisima-
ma wakiwa hawana la kusema,
kwa kweli waliisikia sauti, la-
kini hawakumwona mtu yeyo-
te.[d] **8** Kisha Sauli akainuka,
na ingawa macho yake yali-
kuwa yamefunguka, hangewe-
za kuona chochote. Basi wa-
kamshika mkono na ku-
mwongoza mpaka Damasko.
**9** Na kwa siku tatu hakuo-
na chochote,[e] na hakula wala
kunywa.
**10** Huko Damasko kuliku-
wa na mwanafunzi aliyeitwa
Anania,[f] naye Bwana akamwa-
mbia katika maono: "Anania!"
Akajibu: "Mimi hapa, Bwa-
na." **11** Bwana akamwambia:
"Ondoka, uende kwenye bara-
bara inayoitwa Nyoofu, umta-
fute mwanamume anayeitwa
Sauli, kutoka Tarso,[g] kwenye
nyumba ya Yuda. Kwa maana
tazama! anasali, **12** na kati-
ka maono amemwona mwana-
mume anayeitwa Anania akii-
ngia na kuweka mikono juu
yake ili aweze kuona tena."[h]
**13** Lakini Anania akajibu:
"Bwana, nimesikia kutoka
kwa watu wengi kuhusu mtu
huyu, jinsi alivyowatesa wata-
katifu wako huko Yerusalemu.
**14** Na sasa amepewa mamla-
ka na wakuu wa makuhani ili
awakamate* wote wanaoliitia
jina lako."[a] **15** Lakini Bwana
akamwambia: "Nenda! kwa sa-
babu mtu huyu ni chombo ni-
lichokichagua[b] ili kupeleka
jina langu kwa mataifa[c] na
pia kwa wafalme[d] na wana wa
Israeli. **16** Kwa maana nita-
mwonyesha waziwazi mateso
mengi yatakayompata kwa sa-
babu ya jina langu."[e]
**17** Basi Anania akaenda na
kuingia katika ile nyumba,
naye akaweka mikono yake
juu ya Sauli na kusema: "Sau-
li, ndugu, Bwana Yesu aliye-
kutokea barabarani ulipo-
kuwa ukija, amenituma ili
uweze kuona tena na uja-
zwe roho takatifu."[f] **18** Papo
hapo, vitu kama magamba vi-
kaanguka kutoka katika ma-
cho yake, naye akaanza kuona
tena. Kisha akasimama na ku-
batizwa, **19** naye akala cha-
kula na kupata nguvu.
Akakaa kwa siku kadhaa
pamoja na wanafunzi huko
Damasko,[g] **20** na mara moja
akaanza kuhubiri katika masi-
nagogi kuhusu Yesu, kwamba
huyo ndiye Mwana wa Mungu.
**21** Wote waliomsikia waka-
shangaa na kusema: "Je, huyu
si yule mtu aliyewashambulia
wale wanaoliitia jina hilo huko
Yerusalemu?[h] Je, hakuja huku
ili awakamate na kuwapele-
ka* kwa wakuu wa makuha-
ni?"[i] **22** Lakini Sauli akazi-
di kupata nguvu na kuwasha-
ngaza Wayahudi walioishi
Damasko, akithibitisha kupa-
tana na akili kwamba huyu
ndiye Kristo.[j]

**SURA YA 9**
*a* Mdo 22:6-11, Mdo 26:13-18
*b* 1Ko 15:8
*c* Mt 25:45
*d* Mdo 22:9
*e* Mdo 13:11
*f* Mdo 22:12
*g* Mdo 21:39, Mdo 22:3
*h* Mdo 9:17

**Safu ya 2**
*a* Mdo 9:1, 2
*b* Mdo 13:2, Ro 1:1, 1Ti 1:12
*c* Ro 1:5, Gal 2:7, 1Ti 2:7
*d* Mdo 26:1, Mdo 27:24
*e* Mdo 20:22, 23, Mdo 21:11, 2Ko 11:23-28, Kol 1:24, 2Ti 1:12
*f* Mdo 22:12, 13
*g* Mdo 26:19, 20
*h* Mdo 8:3, Gal 1:13, 23
*i* Mdo 9:1, 2
*j* Mdo 17:2, 3

**9:14** * Tnn., "awafunge; awatie vifungoni." **9:21** * Tnn., "kuwaongoza wakiwa wamefungwa."

**23** Baada ya siku nyingi ku-
pita, Wayahudi wakapanga
njama pamoja ili kumuua.[a]
**24** Hata hivyo, Sauli akagu-
ndua njama yao. Pia walikuwa
wakilinda malango usiku na
mchana ili wamuue. **25** Basi
wanafunzi wake wakamchu-
kua na kumshusha usiku kupi-
tia shimo ukutani, akiwa nda-
ni ya kapu.[b]

**26** Alipofika Yerusalemu,[c]
akajaribu kujiunga na wana-
funzi, lakini wote walimwogo-
pa kwa sababu hawakuamini
kwamba amekuwa mwanafu-
nzi. **27** Ndipo Barnaba[d] aka-
msaidia na kumpeleka kwa
mitume, naye akawasimulia
kirefu jinsi alivyokuwa ame-
mwona Bwana[e] barabarani,
na kwamba alikuwa amezu-
ngumza naye, na jinsi alivyo-
zungumza kwa ujasiri katika
jina la Yesu[f] huko Dama-
sko. **28** Basi akakaa pamoja
nao, akitembea kwa uhuru*
huko Yerusalemu, akizungu-
mza kwa ujasiri katika jina
la Bwana. **29** Alikuwa akio-
ngea na kubishana na Waya-
hudi waliozungumza Kigiriki,
lakini hao walikuwa wakijari-
bu kumuua.[g] **30** Akina ndu-
gu walipogundua hilo, waka-
mpeleka Kaisaria na kumtuma
aende Tarso.[h]

**31** Ndipo kutaniko katika
eneo lote la Yudea, Galilaya,
na Samaria[i] likaingia katika
kipindi cha amani, huku liki-
jengwa; nalo lilipokuwa likite-
mbea katika kumwogopa Ye-
hova* na katika faraja ya roho
takatifu,[j] likaendelea kuo-
ngezeka.

**32** Petro alipokuwa akisafi-
ri katika eneo hilo lote,
akashuka pia kwa wataka-
tifu walioishi Lida.[a] **33** Huko
akampata mwanamume ali-
yeitwa Ainea, ambaye ali-
kuwa amelala kwenye kita-
nda chake kwa miaka minane,
kwa maana alikuwa amepoo-
za. **34** Petro akamwambia:
"Ainea, Yesu Kristo anakupo-
nya.[b] Simama, utandike kita-
nda chako."[c] Naye akasimama
mara moja. **35** Wote walioi-
shi huko Lida na katika Nchi
Tambarare ya Sharoni walipo-
mwona, wakamgeukia Bwana.

**36** Huko Yopa kulikuwa na
mwanafunzi aliyeitwa Ta-
bitha, jina ambalo linapota-
fsiriwa linamaanisha "Dorka-
si."* Alikuwa akitenda mate-
ndo mema na kutoa zawadi
za rehema. **37** Lakini siku
hizo akawa mgonjwa, aka-
fa. Basi wakamwosha na ku-
mlaza katika chumba cha juu.
**38** Kwa kuwa Lida ilikuwa ka-
ribu na Yopa, wanafunzi wa-
liposikia kwamba Petro aliku-
wa katika jiji hilo wakatuma
wanaume wawili wakamsihi:
"Tafadhali njoo kwetu hara-
ka iwezekanavyo." **39** Ndi-
po Petro akainuka na kwenda
pamoja nao. Alipofika, waka-
mpeleka kwenye kile chumba
cha juu; nao wajane wote wa-
kaja kwake wakilia na kuonye-
sha mavazi mengi na majoho*
ambayo Dorkasi alikuwa ame-
tengeneza alipokuwa pamoja
nao. **40** Petro akaagiza kila
mtu aende nje,[d] akapiga ma-
goti na kusali. Kisha akaugeu-
kia ule mwili, akasema: "Tabi-

**SURA YA 9**

- a Mdo 20:2, 3; Mdo 23:12; 2Ko 11:23
- b 2Ko 11:32, 33
- c Gal 1:18
- d Mdo 4:36, 37
- e Mdo 9:3, 4; 1Ko 9:1
- f Mdo 9:19, 20
- g 2Ko 11:23, 26
- h Mdo 11:25; Gal 1:21
- i Mdo 8:1
- j Yoh 14:16

**Safu ya 2**

- a Mdo 9:38
- b Mt 10:8; Mdo 4:9, 10
- c Mdo 3:6
- d Lu 8:51

**9:28** *Tnn., "akiingia na kutoka." **9:31** *Angalia Nyongeza A5.

**9:36** *Jina la Kigiriki Dorkasi na jina la Kiaramu Tabitha, yote yanamaanisha "Swala." **9:39** *Au "mavazi ya nje."

tha, inuka!” Akafungua ma-
cho yake, na alipomwona Pe-
tro, akaketi.[a] **41** Petro aka-
mshika mkono na kumwinua,
akawaita watakatifu na waja-
ne, akamkabidhi kwao akiwa
hai.[b] **42** Jambo hilo likajuli-
kana kotekote huko Yopa, na
wengi wakamwamini Bwana.[c]
**43** Petro akakaa Yopa siku
kadhaa pamoja na mtengene-
zaji wa ngozi aliyeitwa Si-
moni.[d]

**10** Sasa huko Kaisaria ku-
likuwa na mwanamu-
me aliyeitwa Kornelio, ofisa
wa jeshi* wa kikosi# cha Ita-
lia. **2** Alikuwa mtu aliyemhe-
shimu na kumwogopa Mungu,
yeye pamoja na watu wote
wa nyumba yake, naye aliwa-
pa watu zawadi nyingi za re-
hema na aliomba dua siku-
zote kwa Mungu. **3** Karibu
saa tisa[e] mchana* aliona wa-
ziwazi katika maono malaika
wa Mungu akija na kumwita:
“Kornelio!” **4** Kornelio aka-
mkazia macho, akiwa na
hofu, na kumuuliza: “Kuna
nini, Bwana?” Akamwambia:
“Mungu amesikia sala zako
na kuona zawadi zako za re-
hema, naye anazikumbuka.[f]
**5** Basi sasa tuma watu huko
Yopa wakamwite Simoni ana-
yeitwa Petro. **6** Mtu huyo ni
mgeni wa Simoni, mtengene-
zaji wa ngozi, aliye na nyumba
kando ya bahari.” **7** Mara tu
yule malaika aliyezungumza
naye alipoondoka, akawaita
wawili kati ya watumishi
wake na mmoja wa wanajeshi
wake aliyemwogopa Mungu,
**8** naye akawasimulia mambo
yote, kisha akawatuma wae-
nde Yopa.

**9** Siku iliyofuata, wakiwa
safarini karibu kufika kwe-
nye jiji hilo, Petro alipanda
kwenye paa la nyumba karibu
saa sita* ili kusali. **10** Laki-
ni akahisi njaa sana na akata-
mani kula. Walipokuwa waki-
tayarisha mlo, akapata njozi[a]
**11** naye akaona mbingu ime-
funguliwa na kitu fulani* ki-
kishuka kama shuka kubwa la
kitani, kikiteremshwa dunia-
ni kwa ncha zake nne;
**12** na ndani yake mlikuwa
na kila aina ya wanyama we-
nye miguu minne, viumbe wa-
naotambaa wa dunia, na nde-
ge wa angani. **13** Kisha sauti
ikamwambia: “Petro, simama,
chinja ule!” **14** Lakini Petro
akajibu: “Hapana Bwana, kwa
maana sijawahi kula kitu cho-
chote kilicho najisi na kisicho
safi.”[b] **15** Ile sauti ikamwa-
mbia mara ya pili: “Acha kuvii-
ta najisi vitu ambavyo Mungu
amevitakasa.” **16** Jambo
hilo likatokea mara ya tatu, na
papo hapo kile chombo kika-
rudishwa mbinguni.

**17** Petro akiwa bado ana-
shangaa kuhusu maana ya
maono hayo, wakati huo-
huo wale watu waliotumwa
na Kornelio waliulizia nyu-
mba ya Simoni nao waliku-
wa wamesimama langoni.[c]
**18** Nao wakaita kwa sauti
na kuuliza ikiwa Simoni
anayeitwa Petro alikuwa mge-
ni humo. **19** Petro alipoku-
wa akiwaza kuhusu yale mao-
no, roho[d] ikasema: “Tazama!

---

**10:1** *Ofisa aliyesimamia wanajeshi 100. #Kikosi cha jeshi la Roma chenye wanajeshi 600. **10:3** *Yaani, karibu saa 9 alasiri.

**10:9** *Yaani, karibu saa 6 mchana. **10:11** *Tnn., “chombo cha aina fulani.”

---

**SURA YA 9**
a Mt 9:24, 25; Lu 7:14, 15; Yoh 11:43, 44
b 1Fa 17:23
c Yoh 11:44, 45
d Mdo 10:6, 32

**SURA YA 10**
e Mdo 3:1
f Zb 65:2

**Safu ya 2**
a Mdo 11:5-10
b Law 11:4; Law 11:13-20; Law 20:25; Kum 14:3, 19; Eze 4:14
c Mdo 11:11
d Mdo 13:2; Mdo 15:28; Mdo 16:6; Mdo 20:23

Wanaume watatu wanakuta-
futa. **20** Basi simama, ushu-
ke na kwenda pamoja nao, usi-
we na shaka kamwe, kwa sa-
babu nimewatuma.” **21** Ki-
sha Petro akashuka kutoka
ghorofani akawaambia wale
wanaume: “Mimi ndiye mna-
yenitafuta. Kwa nini mmeku-
ja hapa?” **22** Wakajibu: “Kor-
nelio,[a] ofisa wa jeshi, mwana-
mume mwadilifu anayemwo-
gopa Mungu na mwenye sifa
njema katika taifa lote la Wa-
yahudi, alipewa maagizo na
Mungu kupitia malaika mta-
katifu kwamba awatume watu
wakuite uje nyumbani kwa-
ke ili wasikie mambo utakayo-
sema.” **23** Basi akawakaribi-
sha na kukaa nao.

Siku iliyofuata Petro akao-
ndoka pamoja nao, na baa-
dhi ya akina ndugu wa huko
Yopa wakaenda pamoja naye.
**24** Kesho yake akafika Kaisa-
ria. Bila shaka, Kornelio ali-
kuwa akiwatarajia naye aliku-
wa amekusanya watu wake wa
ukoo na rafiki zake wa kari-
bu. **25** Petro alipokuwa akii-
ngia, Kornelio akamlaki, aka-
piga magoti miguuni pake, na
kumsujudia.* **26** Lakini Pe-
tro akamwinua, akisema: “Si-
mama; mimi pia ni mwanada-
mu tu.”[b] **27** Alipokuwa aki-
zungumza naye akaingia na
kuwakuta watu wengi wame-
kusanyika. **28** Akawaambia:
“Mnajua jinsi ilivyo kinyume
cha sheria kwa Myahudi ku-
shirikiana au kumkaribia mtu
wa jamii nyingine,[c] lakini Mu-
ngu amenionyesha kwamba si-
paswi kumwita mtu yeyote na-
jisi au asiye safi.[d] **29** Basi ni-
lipoitwa nilikuja bila kupinga.
Kwa hiyo ninawauliza: ‘Kwa
nini mmeniita?’”

**30** Ndipo Kornelio akase-
ma: “Siku nne zilizopita wa-
kati kama huu, nilikuwa niki-
sali katika nyumba yangu saa
tisa;* wakati huohuo mwana-
mume aliyevaa mavazi yana-
yong’aa akasimama mbele ya-
ngu **31** na kusema: ‘Korne-
lio, sala yako imesikiwa na
kukubaliwa, naye Mungu ame-
zikumbuka zawadi zako za re-
hema. **32** Kwa hiyo, tuma
watu waende Yopa waka-
mwite Simoni anayeitwa Pe-
tro. Mtu huyu ni mgeni
katika nyumba ya Simoni,
mtengenezaji wa ngozi, kando
ya bahari.’[a] **33** Mara moja ni-
kawatuma watu kwako, nawe
umefanya vizuri kuja hapa.
Basi sote tupo mbele za Mu-
ngu ili kuyasikia mambo yote
ambayo Yehova* amekuamuru
useme.”

**34** Ndipo Petro akaanza ku-
zungumza, akasema: “Kwa ha-
kika ninaona kwamba Mungu
hana ubaguzi,[b] **35** lakini ka-
tika kila taifa mtu anayemwo-
gopa na kutenda uadilifu ana-
kubaliwa naye.[c] **36** Alituma
ujumbe kwa wana wa Israe-
li akiwatangazia habari njema
ya amani[d] kupitia Yesu Kristo
—huyu ndiye Bwana wa wote.[e]
**37** Mnajua habari iliyozungu-
mzwa kotekote huko Yu-
dea, kuanzia Galilaya[f] baada
ya ubatizo aliohubiri Yohana:
**38** kumhusu Yesu aliyetoka
Nazareti, jinsi Mungu alivyo-
mtia mafuta kwa roho taka-
tifu[g] na nguvu, naye akapi-
ta katika nchi akitenda mema
na kuwaponya wote walioka-

---

**10:25** *Au “kumwinamia.”

**10:30** *Yaani, karibu saa 9 alasiri.
**10:33** *Angalia Nyongeza A5.

SURA YA 10
*a* Mdo 10:1
*b* Lu 4:8; Mdo 14:12-15; Ufu 19:10; Ufu 22:8, 9
*c* Yoh 18:28
*d* Mdo 10:45; Efe 3:5, 6

Safu ya 2
*a* Mdo 9:43
*b* Kum 10:17; 2Nya 19:7; Ro 2:11
*c* Ro 2:13; 1Ko 12:13; Gal 3:28
*d* Isa 52:7; Nah 1:15
*e* Mt 28:18; Ro 14:9; Ufu 19:11, 16
*f* Lu 4:14
*g* Isa 11:2; Isa 42:1; Isa 61:1; Mt 3:16

ndamizwa na Ibilisi,[a] kwa sa-
babu Mungu alikuwa pamo-
ja naye.[b] **39** Nasi ni mashahi-
di wa mambo yote aliyofanya
katika nchi ya Wayahudi na
huko Yerusalemu; lakini wa-
limuua kwa kumtundika kwe-
nye mti. **40** Mungu alimfu-
fua siku ya tatu[c] na kumfu-
nua,* **41** si kwa watu wote,
bali kwa mashahidi waliocha-
guliwa awali na Mungu, kwe-
tu sisi, tuliokula na kunywa
pamoja naye baada ya kufufu-
liwa kutoka kwa wafu.[d]
**42** Pia, alituamuru tuwa-
hubirie watu na kutoa ushahi-
di kamili[e] kwamba yeye ndiye
aliyeagizwa na Mungu kuwa
mwamuzi wa walio hai na
wafu.[f] **43** Manabii wote wali-
toa ushahidi[g] kumhusu, kwa-
mba kila mtu anayemwamini
hupokea msamaha wa dhambi
kupitia jina lake.”[h]

**44** Petro alipokuwa akizu-
ngumza kuhusu mambo hayo,
roho takatifu ikaja juu ya
wote waliokuwa wakisikia lile
neno.[i] **45** Nao waamini* wa-
liotahiriwa ambao walikuwa
wamekuja pamoja na Petro
wakashangaa, kwa sababu za-
wadi ya bure ya roho takati-
fu ilikuwa ikimiminwa pia juu
ya watu wa mataifa. **46** Kwa
maana waliwasikia wakizu-
ngumza lugha* za kigeni na
kumtukuza Mungu.[j] Ndipo Pe-
tro akauliza: **47** “Je, kuna
yeyote anayeweza kuwazuia
hawa waliopokea roho takati-
fu kama tulivyoipokea wasi-
batizwe[k] kwa maji?” **48** Ndi-
po akawaamuru wabatizwe
katika jina la Yesu Kristo.[l] Ki-
sha wakamwomba akae pamo-
ja nao siku kadhaa.

**11** Sasa mitume na ndugu
waliokuwa Yudea waka-
sikia kwamba watu wa matai-
fa pia walikuwa wamelikubali
neno la Mungu. **2** Basi Petro
alipopanda kwenda Yerusa-
lemu, wale waliounga mko-
no kutahiriwa[a] wakaanza ku-
mkosoa,* **3** wakisema: “Ulii-
ngia ndani ya nyumba ya watu
ambao hawajatahiriwa nawe
ukala pamoja nao.” **4** Ndipo
Petro akawafafanulia jambo
hilo kwa kina, akisema:

**5** “Nilipokuwa nikisali kati-
ka jiji la Yopa, niliona maono
katika njozi, kitu fulani* kiki-
shuka kama shuka kubwa la
kitani, kikiteremshwa kutoka
mbinguni kwa ncha zake nne,
nacho kikaja moja kwa moja
mpaka mahali nilipokuwa.[b]
**6** Nilipotazama kwa makini
ndani yake, nikaona wanyama
wa dunia wenye miguu minne,
wanyama wa mwituni, viu-
mbe wanaotambaa, na nde-
ge wa angani. **7** Pia nikasi-
kia sauti ikiniambia: ‘Petro,
simama, chinja ule!’ **8** Laki-
ni nikasema, ‘Hapana Bwa-
na, kwa sababu kitu chocho-
te najisi au kisicho safi ha-
kijawahi kamwe kuingia ki-
nywani mwangu.’ **9** Mara ya
pili, ile sauti kutoka mbingu-
ni ikajibu: ‘Wewe acha kuvii-
ta najisi vitu ambavyo Mu-
ngu amevitakasa.’ **10** Hilo li-
katokea mara ya tatu, na
kila kitu kikavutwa juu kuru-
di mbinguni. **11** Wakati huo-
huo, wanaume watatu walio-
tumwa kwangu kutoka Kai-
saria walikuwa wamesimama

---

**10:40** *Au “kumfanya aonekane.” **10:45** *Au “waaminifu.” **10:46** *Tnn., “ndimi.”

**11:2** *Au “kushindana naye.” **11:5** *Tnn., “chombo cha aina fulani.”

**SURA YA 10**

*a* Lu 13:16
*b* Yoh 3:1, 2
*c* Yon 1:17; Yon 2:10; Mdo 2:23, 24
*d* Lu 24:30, 31; Yoh 21:13, 14
*e* Mt 28:19, 20; Mdo 1:8
*f* Mdo 17:31; Ro 14:9; 2Ko 5:10; 2Ti 4:1; 1Pe 4:5
*g* Lu 24:27; Ufu 19:10
*h* Isa 53:11; Yer 31:34; Da 9:24
*i* Mdo 4:31; Mdo 8:14, 15
*j* Mdo 2:1, 4; Mdo 19:6
*k* Mt 3:11; Mdo 8:36; Mdo 11:17
*l* Mt 16:19; Mdo 2:38

Safu ya 2

**SURA YA 11**

*a* Mdo 10:45; Gal 2:12
*b* Mdo 10:10-16

karibu na nyumba tuliyokuwa
tukikaa.[a] **12** Ndipo roho ika-
niambia niende pamoja nao,
bila kuwa na shaka hata kido-
go. Lakini hawa ndugu sita pia
walienda pamoja nami, nasi
tukaingia ndani ya nyumba ya
mwanamume huyo.

**13** “Alitueleza jinsi alivyo-
mwona malaika akiwa ame-
simama katika nyumba yake
na kumwambia, ‘Watume watu
waende Yopa wakamwite
Simoni anayeitwa Petro,[b]
**14** naye atakuambia mambo
yatayokusaidia wewe na watu
wote wa nyumba yako mwoko-
lewe.’ **15** Lakini nilipoanza
kuzungumza, roho takatifu
ikaja juu yao kama ilivyokuja
juu yetu mwanzoni.[c] **16** Ndi-
po nikakumbuka maneno ali-
yokuwa akisema Bwana: ‘Yo-
hana alibatiza kwa maji,[d] laki-
ni ninyi mtabatizwa kwa roho
takatifu.’[e] **17** Kwa hiyo, iki-
wa Mungu aliwapa zawadi ilei-
le ya bure kama alivyotupa-
tia sisi ambao tumemwami-
ni Bwana Yesu Kristo, mimi
ni nani hata niweze kumzuia*
Mungu?”[f]

**18** Waliposikia mambo hayo,
wakaacha kupinga,* nao wa-
kamtukuza Mungu wakisema:
“Kwa hiyo basi, Mungu pia
ameruhusu watu wa mataifa
watubu ili wapate uzima.”[g]

**19** Sasa wale waliokuwa
wametawanyika[h] kwa sababu
ya dhiki iliyotokea kuhusiana
na Stefano, wakaenda mpaka
Foinike, Kipro, na Antiokia,
lakini walitangaza lile neno
kwa Wayahudi tu.[i] **20** Hata
hivyo, wanaume fulani kati
yao kutoka Kipro na Kirene
walikuja Antiokia na kuanza
kuongea na watu waliozungu-
mza Kigiriki, wakitangaza ha-
bari njema ya Bwana Yesu.
**21** Isitoshe, mkono wa Yeho-
va* ulikuwa pamoja nao, na
idadi kubwa wakawa waamini
na kumgeukia Bwana.[a]

**22** Kutaniko lililokuwa Ye-
rusalemu likasikia kuwahu-
su, nao wakamtuma Barnaba[b]
mpaka Antiokia. **23** Alipofi-
ka na kuziona fadhili zisizo-
stahiliwa za Mungu, aka-
shangilia na kuanza kuwatia
moyo wote waendelee kukaa
katika Bwana wakiwa wamea-
zimia moyoni;[c] **24** kwa maa-
na alikuwa mtu mwema aliye-
jaa roho takatifu na imani. Na
umati mkubwa ukaongezwa
kwa Bwana.[d] **25** Basi akae-
nda Tarso kumtafuta Sauli.[e]
**26** Baada ya kumpata, aka-
mleta Antiokia. Basi kwa
mwaka mzima wakakusanyi-
ka pamoja nao katika kutani-
ko na kufundisha umati mku-
bwa, na huko Antiokia ndiko
kwa mara ya kwanza wanafu-
nzi waliitwa Wakristo[f] kupitia
mwongozo wa Mungu.

**27** Katika siku hizo ma-
nabii[g] walishuka kutoka Ye-
rusalemu mpaka Antiokia.
**28** Mmoja wao aitwaye Aga-
bo[h] akasimama na kutabiri ku-
pitia roho kwamba njaa kubwa
ilikuwa karibu kutokea juu
ya dunia yote inayokaliwa,[i] na
kwa kweli ilitokea wakati wa
Klaudio. **29** Basi wanafunzi
wakaamua kila mmoja kulinga-
na na uwezo wake,[j] watume
msaada*[k] kwa akina ndugu wa-

---

**11:17** *Au “kumpinga.” **11:18** *Tnn., “wakanyamaza.”

**11:21** *Angalia Nyongeza A5. **11:29** *Au “huduma ya msaada.”

---

**SURA YA 11**

a Mdo 10:17-20
b Mdo 10:30-33
c Mdo 2:1, 4; Mdo 10:44, 45
d Mt 3:11; Mk 1:8; Lu 3:16; Mdo 1:5
e Yoe 2:28; Yoh 1:33; Mdo 2:17
f Mdo 10:47
g Isa 11:10; Mdo 17:30; Ro 10:12; Ro 15:8, 9
h Mdo 8:1
i Mt 10:5, 6

**Safu ya 2**

a Mdo 2:47; Mdo 9:35
b Mdo 4:36, 37
c Mdo 13:43; Mdo 14:21, 22
d Mdo 2:47; Mdo 4:4; Mdo 5:14; Mdo 9:31
e Mdo 21:39
f Mdo 9:2
g 1Ko 12:28; Efe 4:11
h Mdo 21:10, 11
i Mt 24:7
j 2Ko 8:12
k Gal 2:10

lioishi Yudea; **30** nao walifa-
nya hivyo, wakatuma msaada
kwa wazee kwa mikono ya Bar-
naba na Sauli.[a]

**12** Karibu na wakati huo,
Mfalme Herode akaa-
nza kuwatesa baadhi ya watu
katika kutaniko.[b] **2** Alimuua
kwa upanga[c] Yakobo ndugu
ya Yohana.[d] **3** Alipoona Wa-
yahudi wamefurahishwa na
jambo hilo, akamkamata Pe-
tro pia. (Ulikuwa wakati wa
Sherehe ya Mikate Isiyo
na Chachu.)[e] **4** Akamkama-
ta na kumtia gerezani,[f] chini
ya ulinzi wa zamu nne za wa-
najeshi wanne kwa kila zamu,
naye alikusudia kumtoa* mbe-
le ya watu baada ya Pasaka.
**5** Kwa hiyo, Petro alikuwa ge-
rezani lakini kutaniko lilikuwa
likisali kwa Mungu kwa bidii
sana kwa ajili yake.[g]

**6** Herode alipokuwa karibu
kumtoa, usiku huo Petro ali-
kuwa amelala akiwa amefu-
ngwa kwa minyororo miwili
katikati ya wanajeshi wawili,
na walinzi walikuwa mbele ya
mlango wakilinda gereza.
**7** Lakini tazama! malaika wa
Yehova* alikuwa amesimama
hapo,[h] na nuru ikang'aa kati-
ka chumba cha gereza. Aka-
mgonga Petro ubavuni, aka-
mwamsha akisema: "Simama
upesi!" Na minyororo ikaa-
nguka kutoka kwenye miko-
no yake.[i] **8** Malaika akamwa-
mbia: "Vaa nguo* na uvae
viatu vyako." Akafanya hivyo.
Mwishowe akamwambia: "Vaa
vazi lako la nje, uendelee ku-
nifuata." **9** Naye akatoka na
kuendelea kumfuata, lakini
hakujua kwamba mambo ya-
liyokuwa yakitendeka kupi-
tia yule malaika yalikuwa hali-
si. Kwa kweli, alidhani anaona
maono. **10** Wakampita mli-
nzi wa kwanza na wa pili, wa-
kafika kwenye lango la chuma
linaloelekea jijini, nalo lika-
funguka lenyewe mbele yao.
Walipotoka nje wakapita kwe-
nye barabara fulani, na mara
moja yule malaika akamwa-
cha. **11** Petro alipotambua
kilichokuwa kikitendeka, aka-
sema: "Sasa ninajua kwa haki-
ka kwamba Yehova* alimtuma
malaika wake na kunikomboa
kutoka mkononi mwa Herode
na mambo yote ambayo Waya-
hudi walitarajia."[a]

**12** Baada ya kutambua hi-
vyo, akaenda kwenye nyu-
mba ya Maria mama ya Yoha-
na aliyeitwa Marko,[b] ambamo
watu wengi walikuwa wame-
kusanyika wakisali. **13** Ali-
popiga hodi kwenye mlango
wa lango kuu, kijakazi ana-
yeitwa Roda akaenda kuanga-
lia. **14** Alipotambua sauti ya
Petro, akashangilia sana hivi
kwamba badala ya kufungua
lango, akarudi ndani mbio na
kuwaeleza kwamba Petro
amesimama langoni. **15** Wa-
kamwambia: "Umerukwa na
akili." Lakini akaendelea ku-
sisitiza kwamba ni kweli. Wa-
kaanza kusema: "Ni malaika
wake." **16** Lakini Petro akae-
ndelea kubisha. Walipofungua
mlango, wakamwona nao wa-
kashangaa. **17** Lakini aka-
wapungia mkono wanyama-
ze na kuwaambia kirefu jinsi
Yehova* alivyomtoa gereza-
ni, naye akasema: "Waambie-
ni Yakobo[c] na akina ndugu

---

**12:4** *Au "kumtoa ili ahukumiwe."
**12:7, 11, 17** *Angalia Nyongeza A5.
**12:8** *Au "Jifunge."

**SURA YA 11**
*a* Mdo 12:25

**SURA YA 12**
*b* Yoh 15:20
*c* Mt 20:20-23, Lu 11:49
*d* Mt 4:21
*e* Kut 12:15, Kut 23:15, Law 23:6
*f* Lu 21:12
*g* 2Ko 1:11
*h* Zb 34:7, Ebr 1:7, 14
*i* Mdo 5:18, 19

**Safu ya 2**
*a* 2Pe 2:9
*b* Mdo 13:5, Mdo 15:37, 38, Kol 4:10
*c* Mt 13:55, Mdo 15:13, Mdo 21:18, 1Ko 15:7, Gal 1:19, Gal 2:9

mambo haya.” Ndipo akatoka,
akasafiri kwenda mahali pe-
ngine.
**18** Basi kulipokucha, kuka-
wa na mvurugo miongoni
mwa wanajeshi kuhusu kili-
chompata Petro. **19** Herode
akamtafuta kwa bidii, na ali-
poshindwa kumpata, akawa-
hoji walinzi na kuamuru wape-
lekwe kuadhibiwa;[a] basi aka-
toka Yudea na kushuka kwe-
nda Kaisaria, akakaa huko
kwa muda.
**20** Sasa alikuwa amewaka-
sirikia* watu wa Tiro na Si-
doni. Basi wakaja kwake wa-
kiwa na kusudi moja, na
baada ya kumshawishi Bla-
sto, mwanamume aliyesima-
mia nyumba ya mfalme,# wa-
katoa ombi la amani, kwa sa-
babu nchi yao ilipata chaku-
la kutoka kwa nchi ya mfalme.
**21** Siku moja iliyochaguliwa,
Herode alivaa mavazi ya ki-
falme akaketi kwenye kiti cha
hukumu na kuanza kuwahutu-
bia watu wote. **22** Ndipo
watu waliokusanyika wa-
kaanza kusema kwa sauti ku-
bwa: “Hii ni sauti ya mungu,
si ya mwanadamu!” **23** Papo
hapo, malaika wa Yehova*
akampiga, kwa sababu ha-
kumpa Mungu utukufu, naye
akaliwa na wadudu akafa.
**24** Lakini neno la Yehova*
likazidi kukua na kuenea.[b]
**25** Nao Barnaba[c] na Sau-
li, baada ya kutimiza kikami-
li kazi ya kutoa msaada huko
Yerusalemu,[d] wakarudi na ku-
mchukua Yohana,[e] ambaye pia
aliitwa Marko, aende pamo-
ja nao.

**12:20** *Au “alitaka kupigana na.” #Tnn., “chumba cha kulala cha mfalme.” **12:23, 24; 13:2** *Angalia Nyongeza A5.

**13** Basi katika kutaniko la
huko Antiokia kulikuwa
na manabii na walimu:[a] Bar-
naba, Simioni aliyeitwa Nige-
ri, Lukio wa Kirene, Manaeni
aliyeelimishwa pamoja na He-
rode mtawala wa wilaya, na
Sauli. **2** Walipokuwa waki-
mhudumia# Yehova* na kufu-
nga, roho takatifu ikasema:
“Wawekeni kando kwa ajili ya-
ngu Barnaba na Sauli[b] kwa
kazi ambayo nimewaitia.”[c]
**3** Baada ya kufunga na kusa-
li, wakaweka mikono juu yao,
na kuwaacha waende.
**4** Basi watu hao waliotu-
mwa na roho takatifu, waka-
shuka kwenda Seleukia, na
kutoka huko wakasafiri ba-
harini kwenda Kipro. **5** Wali-
pofika Salami, wakaanza kuli-
tangaza neno la Mungu katika
masinagogi ya Wayahudi. Pia
Yohana alikuwa pamoja nao
akiwahudumia.*[d]
**6** Walipokuwa wamepita ka-
tika kisiwa chote mpaka Pafo,
wakakutana na mwanamume
Myahudi aliyeitwa Bar-Yesu,
ambaye alikuwa mlozi na na-
bii wa uwongo. **7** Alikuwa pa-
moja na liwali* Sergio Pau-
lo, mwanamume mwenye aki-
li. Akawaita Barnaba na Sauli,
kwa kuwa alitamani kulisikia
neno la Mungu. **8** Lakini Eli-
ma mlozi (kwa maana hi-
vyo ndivyo jina lake lina-
vyotafsiriwa) akaanza kuwapi-
nga, akijaribu kumzuia yule li-
wali asiwe mwamini. **9** Ndipo
Sauli, aitwaye pia Paulo, aki-
wa amejaa roho takatifu, aka-
mtazama kwa makini **10** na

**13:2** #Au “wakimhudumia hadharani.” **13:5** *Au “akiwasaidia” **13:7** *Gavana Mroma aliyesimamia mkoa. Angalia Kamusi, uku. 2012.

SURA YA 12
a Mdo 16:27
b Mdo 6:7, Mdo 19:20, Kol 1:6
c Mdo 4:36, 37
d Mdo 11:29, 30
e Mdo 13:5, Mdo 15:37, 38

Safu ya 2

SURA YA 13
a 1Ko 12:28, Efe 4:11, 12
b Mdo 9:15
c 1Ti 2:7
d Mdo 12:25

kumwambia: “Ewe mtu uliye-
jaa kila aina ya upunjaji na kila
aina ya ulaghai, wewe mwana
wa Ibilisi,[a] wewe adui wa kila
jambo la uadilifu, je, hutaa-
cha kuzipotosha njia za Ye-
hova* zilizo sawa? **11** Taza-
ma! mkono wa Yehova* uko juu
yako, nawe utakuwa kipofu,
hutaona nuru ya jua kwa ki-
pindi fulani.” Mara moja akaa-
ngukiwa na ukungu mzito na
giza, naye akazunguka akita-
futa mtu wa kumshika mkono
ili amwongoze. **12** Yule liwa-
li alipoona jambo lililotokea,
akawa mwamini kwa sababu
alistaajabishwa na fundisho la
Yehova.*

**13** Ndipo Paulo na wenza-
ke wakasafiri baharini kuto-
ka Pafo na kufika Perga huko
Pamfilia. Lakini Yohana[b] aka-
waacha na kurudi Yerusale-
mu.[c] **14** Hata hivyo, wakae-
ndelea na safari kutoka Per-
ga hadi Antiokia huko Pisidia.
Nao wakaingia ndani ya sina-
gogi[d] siku ya Sabato, wakake-
ti. **15** Baada ya kusoma ha-
dharani Sheria[e] na Manabii,
maofisa wasimamizi wa sina-
gogi wakawatuma watu kwao,
wakisema: “Wanaume, akina
ndugu, ikiwa mna neno lolo-
te la kuwatia moyo watu, li-
semeni.” **16** Basi Paulo aka-
simama, akawapungia mkono,
akasema:

“Wanaume, Waisraeli nanyi
wengine mnaomwogopa Mu-
ngu, sikilizeni. **17** Mungu wa
watu hawa Israeli aliwacha-
gua mababu zetu, akawainua
watu hao walipokuwa wakii-
shi wakiwa wageni katika nchi
ya Misri na kuwatoa huko kwa
mkono ulioinuliwa.[f] **18** Na
kwa kipindi cha karibu miaka
40, akawavumilia huko nyika-
ni.[a] **19** Baada ya kuyaanga-
miza mataifa saba katika nchi
ya Kanaani, akawapa nchi
yao iwe urithi wao.[b] **20** Hayo
yote yalifanyika kwa karibu
miaka 450.

“Baada ya hapo akawapa
waamuzi hadi wakati wa na-
bii Samweli.[c] **21** Lakini baa-
daye wakaomba wapewe mfal-
me,[d] na Mungu akawapa Sau-
li mwana wa Kishi, mwanamu-
me wa kabila la Benjamini,[e]
kwa miaka 40. **22** Baada ya
kumwondoa, akamwinua Dau-
di awe mfalme wao,[f] na aka-
toa ushahidi kumhusu akise-
ma: ‘Nimempata Daudi mwa-
na wa Yese,[g] mtu anayeupe-
ndeza moyo wangu;[h] atafanya
mambo yote ninayotamani.’
**23** Kama alivyoahidi, kuto-
ka katika uzao wa* mwana-
mume huyu, Mungu amewa-
letea Israeli mwokozi, yaani,
Yesu.[i] **24** Kabla ya huyo ku-
fika, Yohana alikuwa amewa-
hubiria hadharani watu wote
wa Israeli wabatizwe ili kuo-
nyesha kwamba wametubu.[j]
**25** Lakini Yohana alipokuwa
akimalizia huduma yake, aka-
wa akisema: ‘Mnadhani mimi
ni nani? Mimi siye. Lakini ta-
zameni! kuna Mtu anayekuja
baada yangu ambaye sistahi-
li kuvifungua viatu vya miguu
yake.’[k]

**26** “Wanaume, akina ndu-
gu, ninyi wazao wa familia ya
Abrahamu na wengine kati
yenu mnaomwogopa Mungu,
neno la wokovu huu limele-
twa kwetu.[l] **27** Kwa maana
wakaaji wa Yerusalemu na wa-
tawala wao hawakumtambua

---

13:10-12 * Angalia Nyongeza A5.

13:23 * Tnn., “mbegu ya.”

---

**SURA YA 13**
*a* Yoh 8:44
*b* Mdo 12:12
*c* Mdo 15:37, 38
*d* Mdo 17:1, 2; Mdo 18:4; Mdo 19:8
*e* Mdo 15:21
*f* Kut 6:1, 6; Kum 7:6, 8

**Safu ya 2**
*a* Kut 16:35; Hes 14:33, 34
*b* Kum 7:1; Yos 14:1, 2
*c* Amu 2:16; 1Sa 3:20
*d* 1Sa 8:4, 5
*e* 1Sa 10:21; 1Sa 11:15
*f* 1Sa 16:12, 13; Zb 89:20
*g* 1Sa 16:1
*h* 1Sa 13:13, 14
*i* 2Sa 7:12; Isa 11:1; Lu 1:31, 32; Lu 1:68, 69
*j* Mt 3:1, 6
*k* Mt 3:11; Lu 3:16
*l* Mt 10:5, 6; Lu 24:47, 48

huyo, lakini walipomhukumu
walitimiza mambo yaliyose-
mwa na Manabii,[a] ambayo hu-
somwa kwa sauti kila sabato.
**28** Ingawa hawakupata saba-
bu ya kumuua,[b] walimtaka Pi-
lato aamuru auawe.[c] **29** Wa-
lipokuwa wametimiza mambo
yote yaliyoandikwa kumhusu,
walimshusha kutoka kwenye
mti na kumlaza kaburini.*[d]
**30** Lakini Mungu akamfu-
fua kutoka kwa wafu,[e] **31** na
kwa siku nyingi akaonekana
na wale waliokuwa wameenda
naye kutoka Galilaya hadi Ye-
rusalemu. Sasa hao ndio ma-
shahidi wake kwa watu.[f]

**32** “Basi tunawatangazia
habari njema kuhusu aha-
di iliyotolewa kwa mababu.
**33** Mungu ameitimiza kikami-
li kwetu sisi, watoto wao, kwa
kumfufua Yesu;[g] kama ilivyoa-
ndikwa katika zaburi ya pili:
‘Wewe ni mwanangu; leo ni-
mekuwa Baba yako.’[h] **34** Na
uhakika wa kwamba Yeye ali-
mfufua kutoka kwa wafu ili
asirudi tena kwenye uharibi-
fu, Yeye ameutaja kwa njia hii:
‘Nitawaonyesha upendo mshi-
kamanifu, ambao ni wa uami-
nifu,* alioahidiwa Daudi.’[i]
**35** Pia, zaburi nyingine inase-
ma: ‘Hutamruhusu mshikama-
nifu wako aone uharibifu.’*[j]
**36** Kwa upande wake, Daudi
alimtumikia Mungu* katika ki-
zazi chake mwenyewe, akalala
usingizi katika kifo, akazikwa
pamoja na mababu zake, naye
akaona uharibifu.#[k] **37** Kwa
upande mwingine, yule amba-
ye Mungu alimfufua hakuona
uharibifu.*[a]

**38** “Kwa hiyo, acheni iju-
likane kwenu, akina ndu-
gu, kwamba kupitia mtu
huyo mnatangaziwa msamaha
wa dhambi,[b] **39** na kwamba
mambo yote ambayo hamnge-
tangazwa kuwa bila hatia ku-
lingana na Sheria ya Musa,[c]
kila mtu anayeamini anata-
ngazwa kuwa bila hatia kupi-
tia mtu huyu.[d] **40** Kwa hiyo,
jihadharini ili msipatwe na
mambo haya yanayosemwa
katika Manabii: **41** ‘Tazame-
ni, ninyi wenye dharau, na
mshangae na kuangamia, kwa
sababu ninafanya kazi fulani
katika siku zenu, kazi amba-
yo hamtaiamini kamwe hata
mtu yeyote akiwaeleza ki-
refu.’”[e]

**42** Basi walipokuwa wakio-
ndoka, watu wakawasihi wa-
zungumzie mambo hayo Sa-
bato iliyofuata. **43** Baada ya
kusanyiko la sinagogi kumali-
zika, Wayahudi wengi na wa-
geuzwa imani waliomwabu-
du Mungu wakawafuata Paulo
na Barnaba, ambao walisema
nao na kuwahimiza waende-
lee kubaki katika fadhili zisi-
zostahiliwa za Mungu.[f]

**44** Sabato iliyofuata karibu
jiji lote lilikusanyika ili kulisi-
kia neno la Yehova.* **45** Wa-
yahudi walipouona umati,
walijawa na wivu wakaanza
kupinga wakikufuru mambo
ambayo Paulo alikuwa akise-
ma.[g] **46** Kisha Paulo na Bar-
naba wakawaambia hivi kwa
ujasiri: “Ilikuwa lazima neno
la Mungu lihubiriwe kwenu
kwanza.[h] Kwa kuwa mnalika-

**13:29** *Au “kwenye kaburi la ukumbusho.” **13:34** *Au “wenye kutegemeka.” **13:35** *Au “aoze.” **13:36** *Au “alifanya mapenzi ya Mungu.” #Au “na mwili wake ukaoza.”

**13:37** *Au “hakuoza.” **13:44** *Angalia Nyongeza A5.

**SURA YA 13**
- a Isa 53:7, 8
- b Mt 26:59, 60; Lu 23:13-15; Yoh 19:4
- c Mt 27:22, 23; Yoh 19:15
- d Mt 27:59, 60; Yoh 19:40-42
- e Mt 28:5, 6; Mdo 2:24
- f Mt 28:16; Mdo 1:3; Mdo 3:15; 1Ko 15:4-7
- g Ro 1:4
- h Zb 2:7; Ebr 1:5; Ebr 5:5
- i Isa 55:3
- j Zb 16:10; Mdo 2:31
- k Mdo 2:29

**Safu ya 2**
- a Mdo 2:27
- b Lu 24:46, 47; Mdo 5:31; Mdo 10:43
- c Ebr 10:1
- d Isa 53:11; Ro 3:28; Ro 5:18; Ro 8:3; Ebr 7:19
- e Hab 1:5
- f Mdo 11:23; Mdo 14:21, 22
- g Mdo 14:1, 2; Mdo 17:4, 5
- h Mt 10:5, 6; Mdo 3:25, 26; Ro 1:16

taa na kujiona hamstahili uzi-
ma wa milele, tazameni! tuna-
wageukia mataifa.[a] **47** Kwa
maana Yehova* ametuamuru
kwa maneno haya: 'Nimewa-
chagua muwe nuru ya matai-
fa, na muwe wokovu mpaka
miisho ya dunia.'"[b]

**48** Watu wa mataifa walipo-
sikia jambo hilo, wakaanza ku-
shangilia na kulitukuza neno
la Yehova,* na wote waliokuwa
na mwelekeo unaofaa kwa aji-
li ya uzima wa milele wakawa
waamini. **49** Zaidi ya hayo,
neno la Yehova* lilikuwa likie-
nezwa katika nchi yote.
**50** Lakini Wayahudi wakawa-
chochea wanawake mashuhuri
waliomwogopa Mungu, na wa-
kuu wa jiji, nao wakaanza ku-
watesa[c] Paulo na Barnaba
na kuwatupa nje ya mipaka
yao. **51** Basi wakawakung'u-
tia mavumbi yaliyokuwa kwe-
nye miguu yao na kwenda Iko-
niamu.[d] **52** Nao wanafunzi
wakaendelea kujawa na sha-
ngwe[e] na roho takatifu.

**14** Basi huko Ikoniamu wa-
kaingia pamoja kati-
ka sinagogi la Wayahudi, wa-
kazungumza vizuri hivi kwa-
mba umati mkubwa wa
Wayahudi na pia Wagiriki wa-
kawa waamini. **2** Lakini Wa-
yahudi ambao hawakuami-
ni wakawachochea watu* wa
mataifa na kuwafanya wawa-
chukie akina ndugu.[f] **3** Basi
wakatumia muda mrefu wa-
kizungumza kwa ujasiri kwa
mamlaka ya Yehova,* aliye-
toa ushahidi kuhusu neno la
fadhili zake zisizostahili-
wa kwa kuwaruhusu wafa-
nye ishara na mambo ya aja-
bu.*[a] **4** Hata hivyo, umati wa
jiji ulikuwa umegawanyika;
baadhi yao walikuwa upande
wa Wayahudi lakini wengine
upande wa mitume. **5** Watu
wa mataifa na Wayahudi, pa-
moja na watawala wao walipo-
jaribu kuwatendea kwa dha-
rau na kuwapiga mawe,[b]
**6** wakajulishwa jambo hilo,
nao wakakimbilia majiji ya Li-
kaonia, Listra na Derbe, na
maeneo yaliyokuwa karibu.[c]
**7** Wakiwa huko, wakaendelea
kutangaza habari njema.

**8** Huko Listra, kulikuwa na
mwanamume aliyekuwa ame-
keti akiwa amelemaa mi-
guu. Alikuwa kiwete tangu ku-
zaliwa na hakuwa amete-
mbea kamwe. **9** Mtu huyo
alikuwa akimsikiliza Paulo
alipokuwa akizungumza. Pau-
lo alipomtazama kwa maki-
ni na kuona kwamba ana ima-
ni ya kuponywa,[d] **10** akase-
ma kwa sauti kubwa: "Sima-
ma kwa miguu yako." Ndipo
yule mwanamume akaruka na
kuanza kutembea.[e] **11** Uma-
ti ulipoona jambo alilofanya
Paulo, wakasema kwa sauti
kubwa katika lugha ya Kili-
kaonia: "Miungu imekuwa
kama wanadamu nayo ime-
shuka kwetu!"[f] **12** Wakaanza
kumwita Barnaba Zeu, naye
Paulo wakamwita Herme, kwa
kuwa ndiye aliyeongoza ka-
tika mazungumzo. **13** Naye
kuhani wa Zeu, ambaye heka-
lu lake lilikuwa kwenye mwi-
ngilio wa jiji, akawaleta
ng'ombe dume na mashada ya
maua kwenye malango, naye
alitaka kutoa dhabihu pamoja
na umati.

**SURA YA 13**
*a* Lu 2:29-32; Mdo 18:5, 6; Ro 10:19
*b* Isa 49:6; Mdo 1:8
*c* Mt 23:34; Mdo 14:2, 19; Mdo 17:5
*d* Mt 10:14; Lu 9:5
*e* Mt 5:12

**SURA YA 14**
*f* Mdo 13:45

**Safu ya 2**
*a* Mdo 19:11; Ebr 2:3, 4
*b* Mdo 14:19
*c* Mt 10:23
*d* Mt 9:28
*e* Isa 35:6
*f* Mdo 28:3-6

**13:47-49; 14:3** *Angalia Nyongeza A5.
**14:2** *Au "nafsi za watu."
**14:3** *Au "miujiza."

**14** Hata hivyo, mitume Bar-
naba na Paulo waliposikia
jambo hilo, wakayararua ma-
vazi yao na kuruka ndani
ya umati wakisema kwa sau-
ti kubwa: **15** “Wanaume, kwa
nini mnafanya mambo haya?
Sisi pia ni wanadamu tulio na
udhaifu kama wenu.[a] Nasi tu-
nawatangazia habari njema, ili
mgeuke kutoka katika mambo
haya ya bure mje kwa Mungu
aliye hai, aliyeumba mbingu
na dunia na bahari na vitu vyo-
te vilivyomo.[b] **16** Katika vi-
zazi vilivyopita aliruhusu
watu wa mataifa yote waende-
lee kutembea katika njia zao,[c]
**17** ingawa hakujiacha bila
ushahidi[d] kwa kuwa alitenda
mema, akiwapa ninyi mvua ku-
toka mbinguni na majira ya
mavuno,[e] akiwashibisha kwa
chakula na kuijaza mioyo yenu
furaha.”[f] **18** Na ingawa wali-
sema mambo hayo, haikuwa
rahisi kwao kuuzuia umati ku-
watolea dhabihu.

**19** Lakini Wayahudi wakafi-
ka kutoka Antiokia na Iko-
niamu wakaushawishi uma-
ti,[g] nao wakampiga Paulo kwa
mawe na kumkokota nje ya
jiji, wakiwazia kwamba ame-
kufa.[h] **20** Hata hivyo, wana-
funzi walipomzunguka, akasi-
mama na kuingia jijini. Siku
iliyofuata akaondoka pamo-
ja na Barnaba kwenda Derbe.[i]
**21** Baada ya kulitangazia jiji
hilo habari njema na kuwafa-
nya watu wengi kuwa wanafu-
nzi, wakarudi Listra, Ikonia-
mu, na Antiokia. **22** Wakiwa
huko wakawatia nguvu wana-
funzi*[j] na kuwatia moyo wa-
baki katika imani wakisema:
“Ni lazima tuingie katika Ufal-
me wa Mungu kupitia dhiki
nyingi.”[a] **23** Isitoshe, waka-
waweka rasmi wazee kwa ajili
yao katika kila kutaniko,[b] wa-
katoa sala na kufunga,[c] nao
wakawakabidhi kwa Yeho-
va* ambaye walikuwa wame-
mwamini.

**24** Kisha wakapitia Pisidia
wakaingia Pamfilia,[d] **25** na
baada ya kulitangaza neno
huko Perga, wakashuka kwe-
nda Atalia. **26** Kutoka huko
wakasafiri baharini kwenda
Antiokia, ambako walikuwa
wamekabidhiwa kwenye fa-
dhili zisizostahiliwa za Mungu
kwa ajili ya kazi ambayo sasa
walikuwa wamemaliza.[e]

**27** Walipofika na kulikusa-
nya kutaniko pamoja, waka-
wasimulia mambo mengi
ambayo Mungu alikuwa ame-
fanya kupitia kwao, na kwa-
mba alikuwa amewafungulia
mataifa mlango wa kuingia
kwenye imani.[f] **28** Basi wa-
kakaa pamoja na wanafunzi
kwa muda mrefu.

**15** Sasa watu fulani waka-
shuka kutoka Yudea na
kuanza kuwafundisha akina
ndugu: “Msipotahiriwa kuli-
ngana na desturi ya Musa,[g]
hamwezi kuokolewa.” **2** Baa-
da ya Paulo na Barnaba ku-
toelewana na kubishana sana
na watu hao, wakapanga Pau-
lo na Barnaba na wengine wa-
pande kwenda kwa mitume na
wazee huko Yerusalemu[h] kuu-
liza kuhusu jambo* hilo.

**3** Basi, baada ya kusindiki-
zwa umbali fulani na kutani-
ko, watu hao wakaenda waka-

---

14:22 * Au “wakazitia nguvu nafsi za wanafunzi.”

14:23 * Angalia Nyongeza A5. 15:2 * Au “bishano.”

SURA YA 14
a Mdo 10:25, 26
b Kut 20:11; Zb 146:6
c Mdo 17:30
d Mdo 17:26, 27; Ro 1:20
e Zb 147:8; Yer 5:24; Mt 5:45
f Zb 145:16
g Mdo 17:13
h 2Ko 11:25
i Mdo 16:1
j Mdo 11:22, 23

Safu ya 2
a Mt 10:38; Yoh 15:19; Ro 8:17; 1Th 3:4
b Tit 1:5
c Mdo 13:2, 3
d Mdo 13:13
e Mdo 13:1, 2
f Mdo 11:18

SURA YA 15
g Mwa 17:9, 10; Kut 12:48; Law 12:2, 3
h Gal 2:1

pitia Foinike na Samaria, wa-
kisimulia kirefu kuhusu ku-
geuka kwa watu wa mataifa,
nao wakafanya akina ndugu
washangilie sana. **4** Walipo-
fika Yerusalemu, walikaribi-
shwa kwa fadhili na kutani-
ko na mitume na wazee, nao
wakawasimulia mambo mengi
ambayo Mungu alifanya kupi-
tia kwao. **5** Lakini baadhi ya
wale wa madhehebu ya Mafa-
risayo ambao sasa walikuwa
waamini wakasimama kuto-
ka kwenye viti vyao na kuse-
ma: “Ni lazima watahiriwe na
kuwaamuru washike Sheria ya
Musa.”[a]

**6** Basi, mitume na wazee
wakakusanyika pamoja ili
kulichunguza jambo hilo.
**7** Baada ya kujadiliana sana,*
Petro akasimama na kuwaa-
mbia: “Wanaume, akina ndu-
gu, mnajua vema kwamba ta-
ngu siku za zamani Mungu ali-
nichagua kati yenu ili kupitia
kinywa changu watu wa ma-
taifa wasikie neno la haba-
ri njema na kuamini.[b] **8** Pia,
Mungu anayeujua moyo,[c] ali-
toa ushahidi kwa kuwapa
roho takatifu,[d] kama vile ali-
vyotupatia sisi. **9** Naye ha-
kutofautisha hata kidogo
kati yetu na wao,[e] bali alii-
safisha mioyo yao kwa imani.[f]
**10** Basi kwa nini sasa mna-
mjaribu Mungu kwa kuweka
kwenye shingo za wanafunzi
nira[g] ambayo mababu zetu na
sisi wenyewe tulishindwa kui-
beba?[h] **11** Badala yake, sisi
tunaamini kwamba tunaoko-
lewa kupitia fadhili zisizosta-
hiliwa za Bwana Yesu[i] katika
njia ileile wanayookolewa.”[j]

**15:7** *Au “kubishana sana.”

**SURA YA 15**

a Kut 12:48 Mdo 11:2, 3

b Mdo 10:34, 35 Mdo 11:16, 17

c 1Nya 28:9 Yer 11:20

d Mdo 10:44, 45 Mdo 11:15

e Gal 3:28

f Gal 2:15, 16 1Pe 1:22

g Gal 5:1

h Gal 3:10

i Isa 53:11 Yoh 1:17

j Mt 20:28

**Safu ya 2**

a Mt 10:2 Mdo 11:13 2Pe 1:1

b 1Pe 2:9, 10

c Amo 9:11, 12

d Isa 45:21

e Mdo 15:10

f Mwa 35:2 Kut 20:3 1Ko 10:14

g 1Ko 6:9, 10 Kol 3:5 1Th 4:3

h Mwa 9:4 Law 3:17 Law 7:26 Law 17:10, 13 Law 19:26 Kum 12:23 Kum 15:23 1Sa 14:32, 33

**12** Ndipo kikundi chote ki-
kanyamaza na kuanza ku-
wasikiliza Barnaba na Pau-
lo wakisimulia ishara nyingi
na mambo ya ajabu* amba-
yo Mungu alifanya kupitia
kwao miongoni mwa mataifa.
**13** Walipomaliza kuzungu-
mza, Yakobo akasema: “Wa-
naume, akina ndugu, nisiki-
lizeni. **14** Simioni[a] amesimu-
lia kikamili jinsi Mungu kwa
mara ya kwanza alivyoelekeza
uangalifu wake kwa mataifa
ili achukue kutoka kwao watu
kwa ajili ya jina lake.[b] **15** Na
maneno ya Manabii yanau-
nga mkono jambo hilo, kama
ilivyoandikwa: **16** ‘Baada ya
mambo hayo nitarudi na ku-
liinua tena hema la* Daudi
ambalo limeanguka chini; ni-
tayajenga upya magofu yake
na kulirudisha tena, **17** ili
watu wanaobaki wamtafu-
te Yehova* kwa bidii, pamo-
ja na watu wa mataifa yote,
watu wanaoitwa kwa jina la-
ngu, asema Yehova,* anaye-
fanya mambo haya,[c] **18** ya-
nayojulikana tangu zamani.’[d]
**19** Kwa hiyo uamuzi wangu*
ni kutowataabisha watu wa
mataifa wanaomgeukia Mu-
ngu,[e] **20** bali kuwaandikia
wajiepushe na vitu vilivyo-
chafuliwa na sanamu,[f] na ua-
sherati,*[g] na vitu vilivyonyo-
ngwa,# na damu.[h] **21** Kwa
maana tangu nyakati za kale
kuna watu ambao wamekuwa
wakihubiri kumhusu Musa ka-
tika kila jiji, kwa sababu yeye

**15:12** *Au “miujiza.” **15:16** *Au “ kibanda cha; nyumba ya.” **15:17** *Angalia Nyongeza A5. **15:19** *Au “maoni yangu.” **15:20** *Neno la Kigiriki *pornei′a.* Angalia Kamusi, uku. 2012. #Au “wanyama waliouawa bila kutolewa damu.”

husomwa kwa sauti kubwa ka-
tika masinagogi kila sabato."[a]
**22** Ndipo mitume na wazee,
pamoja na kutaniko lote wa-
kaamua kuwatuma wanaume
waliochaguliwa kutoka mio-
ngoni mwao waende Antio-
kia pamoja na Paulo na Bar-
naba; waliwatuma Yuda ali-
yeitwa Barsaba, na Sila,[b] wa-
naume waliokuwa wakiongoza
kati ya akina ndugu. **23** Wa-
kaandika maneno haya na ku-
yatuma kupitia kwao:
"Mitume na wazee, ndugu
zenu, kwa ndugu walio huko
Antiokia,[c] Siria, na Kilikia
ambao ni wa kutoka kwa ma-
taifa: Salamu! **24** Kwa kuwa
tumesikia kwamba watu fula-
ni walitoka miongoni mwenu
na kuwataabisha kwa mambo
waliyosema,[d] wakijaribu ku-
wavuruga,* ingawa hatuku-
wapa maagizo yoyote, **25** tu-
mefikia kauli moja kwa-
mba tuwachague wanaume ili
tuwatume kwenu pamoja na
wapendwa wetu Barnaba na
Paulo, **26** wanaume ambao
wametoa uhai wao* kwa aji-
li ya jina la Bwana wetu Yesu
Kristo.[e] **27** Kwa hiyo, tuna-
watuma Yuda na Sila, ili wao
pia waeleze mambo hayohayo
kwa maneno.[f] **28** Kwa maa-
na roho takatifu[g] na sisi we-
nyewe tumeona ni vizuri tu-
siwaongezee ninyi mzigo zai-
di ila mambo haya ya lazi-
ma: **29** kuendelea kujiepusha
na vitu vilivyotolewa dhabi-
hu kwa sanamu,[h] na damu,[i] na
vitu vilivyonyongwa,*[j] na ua-
sherati.#[k] Mkijiepusha kwa ua-
ngalifu na mambo haya, mta-
fanikiwa. Afya njema kwenu!"*
**30** Basi, watu hao wa-
lipoondoka wakashuka kwe-
nda Antiokia, nao wakakusa-
nya kundi lote pamoja na
kuwapa barua hiyo. **31** Baa-
da ya kuisoma, wakashangi-
lia kwa sababu ya kutiwa
moyo. **32** Nao Yuda na Sila,
kwa sababu walikuwa mana-
bii pia, wakawatia moyo aki-
na ndugu kwa hotuba nyingi
na kuwaimarisha.[a] **33** Baa-
da ya kukaa huko kwa
muda fulani, ndugu hao wa-
kawaacha warudi kwa ama-
ni kwa wale waliokuwa wame-
watuma. **34** *— **35** Lakini
Paulo na Barnaba wakakaa
Antiokia, wakifundisha na ku-
tangaza habari njema ya neno
la Yehova,* wakiwa pamoja na
wengine wengi.
**36** Baada ya siku kadhaa,
Paulo akamwambia Barnaba:
"Turudi# tukawatembelee aki-
na ndugu katika kila jiji amba-
lo tulitangaza neno la Yehova*
tuone jinsi wanavyoendelea."[b]
**37** Barnaba alikuwa amea-
zimia kwenda na Yohana,
aliyeitwa Marko.[c] **38** Lakini
Paulo hakutaka waende pa-
moja naye, kwa sababu aliku-
wa amewaacha huko Pamfilia
na hakuenda pamoja nao kwe-
nye kazi.[d] **39** Ndipo wakago-
mbana kwa ukali hivi kwa-
mba wakaachana; naye Bar-
naba[e] akamchukua Marko na
kusafiri pamoja naye bahari-
ni kwenda Kipro. **40** Paulo
akamchagua Sila na kuondoka
baada ya akina ndugu kumka-

**SURA YA 15**
a Mdo 13:15; 2Ko 3:15
b 1Th 1:1; 1Pe 5:12
c Mdo 11:26
d Mdo 15:1
e Mdo 13:50; 1Ko 15:30, 31; 2Ko 11:23-26
f Mdo 16:4
g Yoh 16:13; Mdo 5:32
h Mwa 35:2; Kut 20:3; Kut 34:15; 1Ko 10:14
i Mwa 9:4; Law 3:17; Law 7:26; Law 17:10; Kum 12:16, 23; 1Sa 14:32, 33
j Law 17:13
k Mwa 39:7-9; 1Ko 6:9, 10; Efe 5:5; Kol 3:5; 1Th 4:3

**Safu ya 2**
a Mdo 18:23
b 2Ko 11:28
c Mdo 13:4, 5; Kol 4:10; 2Ti 4:11
d Mdo 13:13
e Mdo 4:36, 37

**15:24** *Au "kuzivuruga nafsi zenu." **15:26** *Au "nafsi zao." **15:29** *Au "wanyama waliouawa bila kutolewa damu." #Neno la Kigiriki *pornei'a.* Angalia Kamusi, uku. 2012.

**15:29** *Au "Kwaherini." **15:34** *Angalia Nyongeza A3. **15:35, 36** *Angalia Nyongeza A5. **15:36** #Au labda, "Kwa vyovyote vile turudi."

bidhi kwenye fadhili zisizosta-
hiliwa za Yehova.*[a] 41 Aka-
pitia Siria na Kilikia, akiyai-
marisha makutaniko.

16 Kwa hiyo akafika Derbe
na pia Listra.[b] Huko ku-
likuwa na mwanafunzi ali-
yeitwa Timotheo,[c] mama yake
alikuwa Myahudi aliyekuwa
mwamini, lakini baba yake ali-
kuwa Mgiriki, 2 na alishu-
hudiwa vema na akina ndu-
gu huko Listra na Ikoniamu.
3 Paulo alitamani Timotheo
aende pamoja naye, basi aka-
mchukua na kumtahiri kwa
sababu ya Wayahudi walioku-
wa katika sehemu hizo,[d] kwa
maana wote walijua kwamba
baba yake ni Mgiriki. 4 Wa-
lipokuwa wakipita katika ma-
jiji, walikuwa wakiwapa maa-
gizo yaliyokuwa yameamuli-
wa na mitume na wazee
waliokuwa Yerusalemu ili wa-
yashike.[e] 5 Ndipo kwa kweli
makutaniko yakaendelea kui-
marishwa katika imani na
kuongezeka idadi siku baada
ya siku.

6 Zaidi ya hayo, wakapitia
Frigia na nchi ya Galatia,[f] kwa
sababu roho takatifu iliwaka-
taza kuhubiri lile neno kati-
ka mkoa wa Asia. 7 Vilevi-
le, walipofika Misia wakaja-
ribu kuingia Bithinia,[g] lakini
roho ya Yesu haikuwaruhusu.
8 Basi wakapita* Misia na ku-
shuka mpaka Troa. 9 Naye
Paulo akaona maono usiku
—mwanamume Mmakedonia
alikuwa amesimama hapo aki-
msihi: "Vuka uingie Makedo-
nia utusaidie." 10 Mara tu
alipoona maono hayo, tukaja-
ribu kuingia Makedonia, tuki-
kata kauli kwamba Mungu ali-
kuwa ametuita tuwatangazie
habari njema.

11 Basi tukatoka Troa na
kusafiri moja kwa moja ba-
harini hadi Samothrake, laki-
ni kesho yake tukafika Nea-
poli; 12 na kutoka huko tu-
kaenda Filipi,[a] koloni ambalo
ni jiji kuu la wilaya ya Make-
donia. Tukakaa katika jiji hilo
siku kadhaa. 13 Siku ya Sa-
bato tukatoka nje ya lango ka-
ndo ya mto, ambako tulifiki-
ri kuna mahali pa sala, tuka-
keti na kuanza kuzungumza
na wanawake waliokuwa wa-
mekusanyika. 14 Na mwana-
mke aliyeitwa Lidia, muuzaji
wa nguo za rangi ya zamba-
rau, wa jiji la Thiatira[b] ali-
yekuwa mwabudu wa Mungu,
alikuwa akisikiliza, na Yeho-
va* akaufungua moyo wake
wazi ili asikilize kwa makini
mambo ambayo Paulo aliku-
wa akisema. 15 Basi yeye na
watu wa nyumbani mwake wa-
lipobatizwa,[c] akatusihi: "Iki-
wa mmeniona kuwa mwamini-
fu kwa Yehova,* njooni mkae
nyumbani kwangu." Naye aka-
tuhimiza sana twende.

16 Ikatukia kwamba tulipo-
kuwa tukienda mahali pale pa
kusali, tulikutana na kijaka-
zi fulani mwenye roho, roho
mwovu wa uaguzi.[d] Aliwapa-
tia mabwana zake faida nyi-
ngi kwa kubashiri.* 17 Msi-
chana huyo alikuwa aki-
mfuata Paulo na sisi akisema
kwa sauti kubwa: "Watu hawa
ni watumwa wa Mungu Ali-
ye Juu Zaidi[e] nao wanawata-
ngazia ninyi njia ya wokovu."
18 Akaendelea kufanya hivyo
kwa siku nyingi. Mwishowe

15:40; 16:14, 15 * Angalia Nyongeza A5.
16:8 * Au "wakapitia."
16:16 * Au "kupiga ramli."

SURA YA 15
a Mdo 14:26

SURA YA 16
b Mdo 14:5-7; 2Ti 3:11
c Mdo 19:22; Ro 16:21; 1Ko 4:17; 1Th 3:2; 1Ti 1:2
d 1Ko 9:20
e Mdo 15:28, 29
f Mdo 18:23
g 1Pe 1:1

Safu ya 2
a Flp 1:1
b Ufu 1:11
c Mdo 16:33; Mdo 18:8
d Law 19:31; Law 20:6
e Mk 1:23, 24; Lu 4:41

Paulo akachoshwa, akageu-
ka na kumwambia huyo roho:
“Ninakuamuru katika jina
la Yesu Kristo umtoke.” Naye
akatoka saa hiyohiyo.[a]

**19** Basi, mabwana zake wa-
lipoona kwamba wamepote-
za tumaini lao la kupata fai-
da,[b] wakawakamata Paulo na
Sila wakawakokota hadi soko-
ni kwa watawala.[c] **20** Waka-
wapeleka kwa mahakimu wa
raia, na kusema: “Watu hawa
wanasumbua sana jiji letu.[d]
Wao ni Wayahudi, **21** nao
wanatangaza desturi amba-
zo si halali kwetu kuzikuba-
li au kuzifuata, kwa kuwa sisi
ni Waroma.” **22** Umati ukasi-
mama pamoja dhidi yao, nao
wale mahakimu wa raia, baa-
da ya kuyararua mavazi
yao, wakaamuru wapigwe kwa
fimbo.[e] **23** Baada ya kuwa-
piga sana, wakawatupa gere-
zani na kumwagiza mlinzi wa
jela awalinde.[f] **24** Kwa saba-
bu alipewa agizo hilo, akawa-
tupa katika gereza la ndani
zaidi na kuifunga miguu yao
katika mikatale.

**25** Lakini karibu katikati
ya usiku, Paulo na Sila wa-
likuwa wakisali na kumsifu
Mungu kwa wimbo,[g] nao wa-
fungwa walikuwa wakiwa-
sikiliza. **26** Ghafla teteme-
ko kubwa la ardhi likatokea
na misingi ya jela ikatikiswa.
Isitoshe, milango yote ikafu-
nguliwa mara moja, na vifu-
ngo vyao wote vikafungu-
ka.[h] **27** Mlinzi wa jela ali-
poamka na kuona milango ya
gereza imefunguka, akaucho-
moa upanga wake naye ka-
ribu ajiue, akidhani wafu-
ngwa walikuwa wametoroka.[i]
**28** Lakini Paulo akamwa-
mbia kwa sauti kubwa: “Usi-
jiumize, kwa maana sisi sote
tupo hapa!” **29** Kwa hiyo
akaomba taa akakimbia nda-
ni, akitetemeka, akaanguka
chini mbele ya Paulo na Sila.
**30** Akawaleta nje na kusema:
“Mabwana zangu, nifanye nini
ili niokolewe?” **31** Wakajibu:
“Mwamini Bwana Yesu, nawe
utaokolewa, wewe na watu wa
nyumba yako.”[a] **32** Nao wa-
kamhubiria neno la Yehova*
yeye pamoja na wote walioku-
wa katika nyumba yake.
**33** Naye akawachukua saa
hiyo ya usiku, akaosha vido-
nda vyao. Kisha yeye na
watu wote wa nyumba yake
wakabatizwa bila kukawia.[b]
**34** Akawaleta nyumbani kwa-
ke akaandaa meza mbele yao,
naye akashangilia sana pamo-
ja na watu wote wa nyumba
yake kwa kuwa sasa alikuwa
amemwamini Mungu.

**35** Ilipofika mchana, maha-
kimu wa raia wakawatuma
maofisa wa polisi wakase-
me: “Wafungueni wale watu.”
**36** Mlinzi wa jela akamwele-
za Paulo maneno yao: “Ma-
hakimu wa raia wamewatuma
watu ili ninyi wawili mfungu-
liwe. Basi tokeni sasa mwe-
nde zenu kwa amani.” **37** La-
kini Paulo akawaambia: “Wali-
tupiga viboko hadharani bila
kutuhukumu,* ingawa sisi ni
Waroma,[c] na wakatutupa ge-
rezani. Je, sasa wanatufukuza
kwa siri? Hapana, haiwezeka-
ni! Acha waje watutoe nje wao
wenyewe.” **38** Wale maofisa
wa polisi wakawaeleza maha-
kimu wa raia maneno hayo.
Nao wakaogopa waliposikia
kwamba watu hao walikuwa

**SURA YA 16**
*a* Mt 17:18, Mk 1:25, 26, Mk 1:34, Lu 9:1, Lu 10:17
*b* Mdo 19:24, 25
*c* Mt 10:18
*d* Mdo 17:6
*e* 1Th 2:2
*f* Lu 21:12
*g* Efe 5:19, Kol 3:16
*h* Mdo 5:18-20, Mdo 12:7
*i* Mdo 12:18, 19

**Safu ya 2**
*a* Yoh 3:16, Yoh 6:47
*b* Mdo 8:12
*c* Mdo 22:25, Mdo 23:27

**16:32** *Angalia Nyongeza A5. **16:37** *Au “bila uamuzi wa mahakama.”

Waroma.[a] **39** Basi wakaja na
kuwasihi na baada ya kuwa-
toa nje, wakawaomba waondo-
ke katika jiji hilo. **40** Lakini
wakatoka gerezani na kwenda
nyumbani kwa Lidia; na wali-
powaona akina ndugu, waka-
watia moyo[b] kisha wakao-
ndoka.

**17** Sasa wakasafiri kupi-
tia Amfipoli na Apolo-
nia wakaenda hadi Thesalo-
nike,[c] ambako kulikuwa na si-
nagogi la Wayahudi. **2** Basi
kulingana na desturi ya Pau-
lo[d] akaingia ndani ya sinago-
gi, na kwa sabato tatu aka-
jadiliana nao akitumia Maa-
ndiko,[e] **3** akieleza na kuthi-
bitisha kwa marejeo kwamba
ilikuwa lazima Kristo atese-
ke[f] na kufufuliwa kutoka kwa
wafu,[g] akisema: “Huyu ndiye
Kristo, Yesu huyu ninayewa-
tangazia ninyi.” **4** Kwa hiyo,
baadhi yao wakaamini na ku-
jiunga na Paulo na Sila,[h] pia
umati mkubwa wa Wagiriki
waliomwabudu Mungu, vile-
vile wanawake wengi ma-
shuhuri.

**5** Lakini Wayahudi wakawa
na wivu,[i] wakakusanya wa-
naume fulani waovu walioku-
wa wakizurura sokoni, waka-
fanyiza kikundi chenye gha-
sia kisha wakazusha fujo ji-
jini. Wakaishambulia nyumba
ya Yasoni wakitaka Paulo na
Sila waletwe nje kwenye kile
kikundi. **6** Walipowakosa
wakamkokota Yasoni na baa-
dhi ya akina ndugu mpaka
kwa watawala wa jiji, wakise-
ma kwa sauti kubwa: “Watu
hawa ambao wameipindua*
dunia inayokaliwa wako hapa
pia,[j] **7** naye Yasoni amewa-
karibisha. Watu hao wote wa-
napinga maagizo ya Kaisari,
wakisema kuna mfalme mwi-
ngine, Yesu.”[a] **8** Ule umati
na watawala wa jiji waliposi-
kia mambo hayo, wakashtuka;
**9** baada ya kuchukua dha-
mana ya kutosha kutoka kwa
Yasoni na wale wengine, wa-
kawaacha waende zao.

**10** Mara tu ilipofika usiku,
akina ndugu wakawatuma
Paulo na Sila waende Beroya.
Walipofika huko, wakaingia
ndani ya sinagogi la Wayahu-
di. **11** Sasa watu hawa wali-
kuwa wasikivu kuliko wale wa
Thesalonike, kwa maana wa-
lilikubali neno kwa hamu ku-
bwa ya akili, wakiyachunguza
Maandiko kwa uangalifu kila
siku ili kuona kama mambo
hayo ndivyo yalivyo. **12** Kwa
hiyo wengi wao wakawa waa-
mini, vilevile wanawake we-
ngi Wagiriki walioheshimiwa
na pia baadhi ya wanaume.
**13** Lakini Wayahudi kutoka
Thesalonike waliposikia kwa-
mba Paulo alikuwa akitanga-
za pia neno la Mungu huko
Beroya, wakaja huko ili ku-
chochea na kuuvuruga uma-
ti.[b] **14** Mara moja akina ndu-
gu wakamsindikiza Paulo
mpaka baharini,[c] lakini Sila
na Timotheo wakabaki huko.
**15** Hata hivyo, wale waliomsi-
ndikiza Paulo wakaenda naye
mpaka Athene, kisha wakaru-
di baada ya kupokea maagi-
zo kwamba Sila na Timotheo[d]
wamfuate Paulo haraka iweze-
kanavyo.

**16** Paulo alipokuwa akiwa-
subiri huko Athene, roho yake
ikaudhika sana alipoona kwa-
mba jiji hilo lilikuwa limejaa
sanamu. **17** Basi akaanza
kujadiliana katika sinagogi

**17:6** * Au “wameleta vurugu katika.”

SURA YA 16
a Mdo 22:27-29
b 2Ko 1:3, 4

SURA YA 17
c 1Th 2:1
d Mdo 9:19, 20; Mdo 13:13, 14; Mdo 14:1; Mdo 18:4
e Mdo 18:19
f Zb 22:7; Zb 34:20; Zb 69:21; Zb 118:22; Isa 50:6; Isa 53:3, 5
g Zb 16:10; Lu 24:45, 46
h Mdo 15:22, 40
i Mdo 13:45
j Mdo 16:19-21

Safu ya 2
a Lu 23:1, 2; Yoh 19:12
b Mdo 14:2, 19
c Mt 10:23
d Mdo 16:1, 2; 1Th 3:2

pamoja na Wayahudi na
watu wengine waliomwabu-
du Mungu na kila siku pamo-
ja na watu aliowakuta sokoni.
**18** Lakini baadhi ya Waepi-
kurea na wanafalsafa Wastoa
wakaanza kubishana naye,
wengine wao wakisema: “Mpi-
gadomo huyu anataka kuse-
ma nini?” Nao wengine: “Inao-
nekana anatangaza miungu
ya kigeni.” Kwa sababu ali-
kuwa akihubiri habari njema
ya Yesu na ufufuo.[a] **19** Kwa
hiyo wakamshika na kumpele-
ka Areopago, wakisema: “Je,
tunaweza kujua ni fundisho
gani hili jipya unalozungu-
mzia? **20** Kwa maana unaa-
nzisha mambo yaliyo mageni
masikioni mwetu, na tunata-
ka kujua yanamaanisha nini.”
**21** Kwa kweli, Waathene wote
na wageni waliokaa* huko wa-
litumia muda wao wa stare-
he bila kufanya kitu kingine
isipokuwa kuambiana au ku-
sikiliza jambo jipya. **22** Basi
Paulo akasimama katikati ya
Areopago[b] na kusema:

“Wanaume wa Athene, ni-
naona kwamba katika mambo
yote mnaonekana kuwa mnao-
gopa sana miungu* kuliko
watu wengine.[c] **23** Kwa mfa-
no, nilipokuwa nikipita na
kutazama kwa uangalifu
vitu vyenu vya ibada, nilio-
na pia madhabahu iliyoandi-
kwa, ‘Kwa Mungu Asiyejulika-
na.’ Kwa hiyo, kile mnachoa-
budu bila kujua, hicho ndicho
ninachowatangazia. **24** Mu-
ngu aliyeumba ulimwengu
na vitu vyote vilivyomo, aki-
wa, kama alivyo, Bwana wa
mbingu na dunia,[d] hakai ka-
tika mahekalu yaliyotengene-
zwa kwa mikono;[a] **25** wala
hatumikiwi kwa mikono ya bi-
nadamu kana kwamba anahi-
taji kitu chochote,[b] kwa sa-
babu yeye mwenyewe huwa-
pa watu wote uhai na pumzi[c]
na vitu vyote. **26** Naye alifa-
nyiza kila taifa la watu kutoka
kwa mtu mmoja[d] ili wakae juu
ya uso wa dunia nzima,[e] na
akaamuru nyakati na kuwe-
ka mipaka ya makao ya watu,[f]
**27** ili wamtafute Mungu, iki-
wa watapapasa-papasa waki-
mtafuta na kwa kweli wampa-
te,[g] ingawa, kwa hakika, hayu-
ko mbali na kila mmoja wetu.
**28** Kwa maana kupitia kwake
tuko hai, tunatembea, na tu-
naishi, hata kama vile amba-
vyo baadhi ya washairi wenu
wamesema, ‘Kwa maana sisi
pia ni watoto* wake.’

**29** “Kwa hiyo, kwa kuwa sisi
ni watoto* wa Mungu,[h] hatu-
paswi kufikiri kwamba Mungu
ni kama dhahabu au fedha au
jiwe, kama kitu kilichocho-
ngwa kwa ufundi na ubunifu
wa wanadamu.[i] **30** Ni kwe-
li, Mungu ameachilia nyaka-
ti hizo za kutojua;[j] lakini
sasa anawatangazia wanada-
mu wote kila mahali kwamba
wanapaswa kutubu. **31** Kwa
sababu ameweka siku ambayo
anakusudia kuihukumu[k] kwa
uadilifu dunia inayokaliwa ku-
pitia mwanamume ambaye
amemweka rasmi, naye ame-
toa uhakikisho kamili kwa
watu wote kwa kuwa amemfu-
fua kutoka kwa wafu.”[l]

**32** Sasa waliposikia kuhusu
ufufuo wa wafu, baadhi yao
wakaanza kumdhihaki,[m] huku
wengine wakisema: “Tutaku-

**SURA YA 17**
*a* Yoh 5:28, 29; Yoh 11:25; 1Ko 15:12
*b* Mdo 17:33, 34
*c* Mdo 17:16
*d* Zb 146:6

**Safu ya 2**
*a* 1Fa 8:27
*b* Zb 50:12
*c* Isa 42:5
*d* Mwa 5:2
*e* Mwa 1:28
*f* Kum 2:5, 19; Kum 32:8; Zb 74:17
*g* Kum 4:29; Zb 145:18; Ro 1:20
*h* Mwa 1:27
*i* Kum 5:8; Isa 37:19; Isa 40:18-20; Isa 46:5
*j* Efe 4:17, 18
*k* Zb 96:13; Zb 98:9; Yoh 5:22; Mdo 10:42
*l* Yoh 11:25; Mdo 2:24; Mdo 13:32, 33
*m* 1Ko 1:23

**17:21** * Au “waliotembelea.” **17:22** * Au “mnapenda sana dini.”

**17:28, 29** * Au “uzao.”

sikiliza kuhusu jambo hili wa-
kati mwingine.” **33** Basi Pau-
lo akawaacha, **34** lakini wa-
naume fulani wakajiunga
naye na kuwa waamini. Mio-
ngoni mwao kulikuwa na
Dionisio, aliyekuwa mwamu-
zi wa mahakama ya Areopago,
na mwanamke aliyeitwa Da-
mari, na wengineo.

**18** Baada ya hayo, akato-
ka Athene na kwenda
Korintho. **2** Naye akamkuta
Myahudi aliyeitwa Akila,[a]
mzaliwa wa Ponto aliyekuwa
amekuja hivi karibuni kuto-
ka Italia na Prisila mke wake,
kwa sababu Klaudio alikuwa
ameagiza Wayahudi wote wao-
ndoke Roma. Basi akaenda
kwao, **3** na kwa sababu wali-
fanya kazi ileile, akakaa nyu-
mbani kwao na kufanya kazi
pamoja nao,[b] kwa maana kazi
yao ilikuwa ya kutengeneza
mahema. **4** Alikuwa akitoa
hotuba* katika sinagogi[c] kila
sabato[d] na kuwashawishi Wa-
yahudi na Wagiriki.

**5** Basi, Sila[e] na Timotheo[f]
waliposhuka kutoka Makedo-
nia, Paulo akaanza kushughu-
lika sana na lile neno, aki-
watolea Wayahudi ushahidi
ili kuthibitisha kwamba Yesu
ndiye Kristo.[g] **6** Lakini wa-
lipoendelea kumpinga na ku-
mtukana, akayakung’uta ma-
vazi yake[h] na kuwaambia:
“Damu yenu na iwe juu ya vi-
chwa vyenu wenyewe.[i] Mimi
ni safi.[j] Kuanzia sasa nitae-
nda kwa watu wa mataifa.”[k]
**7** Basi akatoka humo* na kui-
ngia katika nyumba ya mwa-
namume aliyeitwa Titio Yusto,
mwabudu wa Mungu, amba-
ye nyumba yake ilikuwa ime-
shikana na sinagogi. **8** Laki-
ni Krispo,[a] ofisa msimamizi
wa sinagogi akamwamini Bwa-
na, yeye pamoja na watu wote
wa nyumba yake. Na Wakori-
ntho wengi waliosikia wakaa-
nza kuamini na kubatizwa.
**9** Isitoshe, Bwana akamwa-
mbia Paulo katika maono usi-
ku: “Usiogope, bali ende-
lea kusema na usinyamaze,
**10** kwa sababu niko pamoja
nawe[b] na hakuna mtu ataka-
yekushambulia ili kukudhuru;
kwa maana nina watu wengi
katika jiji hili.” **11** Basi aka-
kaa huko kwa mwaka mmo-
ja na miezi sita, akifundisha
neno la Mungu kati yao.

**12** Galio alipokuwa liwali*
wa Akaya, Wayahudi wakau-
ngana, wakamshambulia Pau-
lo na kumpeleka kwenye
kiti cha hukumu, **13** wakise-
ma: “Mtu huyu anawashawi-
shi watu wamwabudu Mu-
ngu kwa njia iliyo kinyume
cha sheria.” **14** Lakini Pau-
lo alipokuwa karibu kuzungu-
mza, Galio akawaambia Waya-
hudi: “Enyi Wayahudi, kama
kweli lingekuwa kosa fulani
au uhalifu mkubwa, ningeku-
wa na sababu ya kuwasikiliza
kwa subira. **15** Lakini kama
mnabishania maneno na ma-
jina na sheria yenu,[c] amue-
ni wenyewe. Mimi sitaki kuwa
mwamuzi wa mambo hayo.”
**16** Ndipo akawafukuza kuto-
ka mbele ya kiti cha hukumu.
**17** Basi wote wakamkamata
Sosthene,[d] ofisa msimamizi
wa sinagogi na kuanza kumpi-
ga mbele ya kiti cha hukumu.
Lakini Galio hakujihusisha ka-
mwe na mambo hayo.

**18:4** *Au “Alikuwa akijadiliana nao.”
**18:7** *Yaani, sinagogi.
**18:12** *Gavana Mroma aliyetawala mkoa. Angalia Kamusi, uku. 2012.

SURA YA 18
*a* Mdo 18:24, 26; 1Ko 16:19; 2Ti 4:19
*b* Mdo 20:34; 1Ko 4:11, 12; 1Ko 9:15; 1Th 2:9; 2Th 3:8, 10
*c* Mt 4:23
*d* Mdo 17:2
*e* Mdo 15:27; Mdo 17:14
*f* Mdo 16:1, 2; 1Th 3:6
*g* Mdo 17:2, 3; Mdo 28:23
*h* Mt 10:14
*i* Eze 33:4
*j* Mdo 20:26
*k* Mdo 13:46; Mdo 28:28; Ro 1:16

Safu ya 2
*a* 1Ko 1:14
*b* Mt 28:20
*c* Mdo 23:29; Mdo 25:19
*d* 1Ko 1:1

**18** Hata hivyo, baada ya ku-
kaa siku kadhaa, Paulo ali-
waaga akina ndugu naye aka-
safiri baharini kwenda Siria,
pamoja na Prisila na Akila.
Alikuwa amekata nywele
zake huko Kenkrea,[a] kwa sa-
babu alikuwa ameweka nadhi-
ri. **19** Basi wakafika Efeso,
akawaacha huko; lakini yeye
akaingia ndani ya sinagogi
na kujadiliana na Wayahudi.[b]
**20** Ingawa waliendelea ku-
msihi akae kwa muda mrefu
zaidi, hakukubali **21** bali ali-
waaga na kuwaambia: "Nitaru-
di kwenu tena, Yehova* akipe-
nda." Naye akasafiri baharini
kutoka Efeso **22** na kushu-
ka mpaka Kaisaria. Akapanda
kwenda na kulisalimia kuta-
niko,* kisha akashuka kwenda
Antiokia.[c]

**23** Baada ya kukaa huko
kwa muda fulani, akaondoka
na kwenda sehemu mbalimba-
li katika nchi ya Galatia na
Frigia,[d] akiwaimarisha wana-
funzi wote.[e]

**24** Sasa Myahudi aliyeitwa
Apolo,[f] mzaliwa wa Aleksan-
dria akafika Efeso; alikuwa
mwanamume mwenye ufasaha
na ujuzi mwingi wa Maandi-
ko. **25** Mwanamume huyu
alikuwa amefundishwa# njia
ya Yehova,* na akiwa amewa-
ka roho, alikuwa akizungu-
mza na kufundisha kwa usa-
hihi kumhusu Yesu, lakini ali-
fahamu ubatizo wa Yohana tu.
**26** Akaanza kuzungumza kwa
ujasiri katika sinagogi, nao
Prisila na Akila[g] walipomsi-
kia, wakamchukua na kumfa-
fanulia kwa usahihi zaidi njia
ya Mungu. **27** Pia, kwa sa-
babu alitaka kuvuka kwenda
Akaya, akina ndugu wakawaa-
ndikia wanafunzi wakiwahimi-
za wamkaribishe kwa fadhi-
li. Basi alipofika huko, akawa-
saidia sana wale ambao kupi-
tia fadhili zisizostahiliwa za
Mungu walikuwa wameamini;
**28** kwa maana alithibitisha
kikamili hadharani na kwa ju-
hudi nyingi kwamba Wayahudi
walikuwa wamekosea, na ku-
waonyesha kwa Maandiko
kuwa Yesu ndiye Kristo.[a]

**19** Apolo[b] alipokuwa Korin-
tho, Paulo alipita bara
na kushuka mpaka Efeso.[c]
Aliwakuta wanafunzi fulani
huko **2** akawauliza: "Mlipoa-
nza kuamini, je, mlipokea roho
takatifu?"[d] Wakamjibu: "Hata
hatujasikia kwamba kuna roho
takatifu." **3** Basi akawauli-
za: "Mlibatizwa katika nini?"
Wakajibu: "Katika ubatizo wa
Yohana."[e] **4** Paulo akasema:
"Yohana aliwabatiza watu ili
kuonyesha kwamba wametu-
bu,[f] akiwaambia wamwamini
yule ambaye angekuja baada
yake,[g] yaani, Yesu." **5** Walipo-
sikia hivyo, wakabatizwa kati-
ka jina la Bwana Yesu. **6** Pau-
lo alipoweka mikono juu yao,
wakapokea roho takatifu,[h] nao
wakaanza kuzungumza kwa lu-
gha za kigeni na kutoa una-
bii.[i] **7** Wote walikuwa wanau-
me karibu 12.

**8** Akaingia katika sinago-
gi,[j] na kwa miezi mitatu aka-
zungumza kwa ujasiri, aki-
toa hotuba na kujadiliana kwa
ushawishi kuhusu Ufalme wa
Mungu.[k] **9** Lakini baadhi yao
wakawa wagumu* na wakaka-

---

**18:21, 25** *Angalia Nyongeza A5.
**18:22** *Inaonekana alienda Yerusalemu.
**18:25** #Au "amefundishwa kwa mdomo."

**19:9** *Au "wakawa wakaidi."

**SURA YA 18**
*a* Ro 16:1
*b* Mdo 17:2
*c* Mdo 15:36
*d* Mdo 16:6
*e* Mdo 14:21, 22; Mdo 15:32
*f* Mdo 19:1; 1Ko 1:12; 1Ko 3:5, 6
*g* Ro 16:3; 1Ko 16:19

**Safu ya 2**
*a* Kum 18:15; Zb 16:10; Isa 7:14; Mik 5:2

**SURA YA 19**
*b* Mdo 18:24; 1Ko 3:5, 6
*c* 1Ko 16:8, 9
*d* Mdo 2:38
*e* Mdo 18:24, 25
*f* Mt 3:11; Mk 1:4
*g* Yoh 1:15, 30
*h* Mdo 8:14, 17
*i* Mdo 2:1, 4; Mdo 10:45, 46; 1Ko 12:8, 10
*j* Mdo 17:2
*k* Mdo 1:3; Mdo 28:30, 31

taa kuamini, huku wakizungu-
mza vibaya kuhusu Ile Njia[a]
mbele ya umati. Basi akawaa-
cha[b] na kuwatenga wanafu-
nzi kutoka kwao, na kila siku
alikuwa akitoa hotuba kati-
ka ukumbi wa shule ya Ti-
rano. **10** Aliendelea kufanya
hivyo kwa miaka miwili, hivi
kwamba wote walioishi katika
mkoa wa Asia wakasikia neno
la Bwana, Wayahudi na Wagi-
riki pia.

**11** Na Mungu akaendelea
kufanya matendo yenye nguvu
yasiyo ya kawaida kupitia mi-
kono ya Paulo,[c] **12** hivi kwa-
mba hata nguo na vitambaa
vilivyogusa mwili wake vili-
pelekewa wagonjwa,[d] nao wa-
kaponywa magonjwa, na roho
waovu wakatoka.[e] **13** Laki-
ni baadhi ya Wayahudi walio-
safiri huku na huku wakifuku-
za roho waovu wakajaribu pia
kutumia jina la Bwana Yesu
kwa wale waliokuwa na roho
waovu; wakisema: "Ninakua-
muru kwa jina la Yesu ambaye
Paulo humhubiri."[f] **14** Wana
saba wa Skewa, mkuu wa ma-
kuhani wa Kiyahudi, waliku-
wa wakifanya hivyo. **15** La-
kini yule roho mwovu aka-
waambia: "Ninamjua Yesu[g]
nami ninamfahamu Paulo;[h] la-
kini ninyi ni nani?" **16** Ndi-
po mtu huyo aliyekuwa na
roho mwovu akawarukia,
akawazidi nguvu mmoja baa-
da ya mwingine na kuwashi-
nda, hivi kwamba wakatoka
mbio katika nyumba hiyo wa-
kiwa uchi na wakiwa wameu-
mizwa. **17** Watu wote waka-
jua jambo hilo, Wayahudi na
Wagiriki walioishi huko Efeso;
na wote wakaogopa, nalo jina
la Bwana Yesu likaendelea ku-
tukuzwa. **18** Na wengi kati
ya wale waliokuwa waamini
walikuwa wakija na kuunga-
ma, wakieleza waziwazi kuhu-
su mazoea yao. **19** Kwa kwe-
li, idadi kubwa ya wale walio-
zoea kufanya uchawi wakaku-
sanya vitabu vyao pamoja na
kuviteketeza mbele ya kila
mtu.[a] Nao wakafanya hesabu
na kupata vitabu hivyo vili-
kuwa na thamani ya vipande
50,000 vya fedha. **20** Hivyo
kwa njia yenye nguvu, neno la
Yehova* likazidi kukua na ku-
sitawi.[b]

**21** Baada ya mambo hayo
kutukia, Paulo akaazimia ka-
tika roho yake kwamba baada
ya kupitia Makedonia[c] na
Akaya, atasafiri kwenda Yeru-
salemu.[d] Akasema: "Baada ya
kwenda huko, lazima pia nio-
ne Roma."[e] **22** Basi akawatu-
ma wawili kati ya wale walio-
mhudumia, Timotheo[f] na Era-
sto,[g] waende Makedonia lakini
yeye akakaa kwa muda fula-
ni katika mkoa wa Asia.

**23** Wakati huo kukatokea
mvurugo[h] mkubwa kuhusu Ile
Njia.[i] **24** Kwa maana mtu fu-
lani aliyeitwa Demetrio, fundi
wa fedha aliyetengeneza vi-
hekalu vya fedha vya Artemi,
aliwaletea mafundi faida ku-
bwa.[j] **25** Akawakusanya pa-
moja na wengine waliofanya
kazi kama hiyo na kuwaambia:
"Wanaume, mnajua vema
kwamba tunapata mafanikio
yetu kutokana na biashara hii.
**26** Sasa mnaona na kusikia
kwamba si katika Efeso tu,[k]
bali pia katika karibu mkoa
wote wa Asia, Paulo huyu
ameushawishi umati mkubwa
na kuwafanya wawe na maoni

**19:20** * Angalia Nyongeza A5.

SURA YA 19
*a* Mdo 9:1, 2; Mdo 22:4
*b* Mt 10:14
*c* Mdo 14:3
*d* Mk 6:56; Mdo 5:15
*e* Mt 10:1
*f* Mdo 16:18
*g* Mt 8:28, 29; Mk 1:23, 24; Lu 4:33, 34
*h* Mdo 16:16, 17

Safu ya 2
*a* Kum 18:10, 11
*b* Mdo 6:7; Mdo 12:24; Kol 1:6
*c* 1Ko 16:5
*d* Mdo 20:22
*e* Mdo 23:11
*f* Mdo 16:1, 2
*g* 2Ti 4:20
*h* 2Ko 1:8
*i* Mdo 9:1, 2; Mdo 19:9; Mdo 22:4
*j* Mdo 16:16
*k* Efe 1:1

tofauti, akisema kwamba miu-
ngu iliyotengenezwa kwa mi-
kono, kwa kweli si miungu.[a]
**27** Isitoshe, kuna hatari kwa-
mba biashara yetu itapata sifa
mbaya na pia hekalu la Arte-
mi mungu mkuu wa kike litao-
nwa kuwa si kitu, naye ana-
yeabudiwa katika mkoa wote
wa Asia na dunia inayokali-
wa atakosa utukufu." **28** Wa-
liposikia jambo hilo wakajawa
na hasira, nao wakaanza ku-
sema kwa sauti kubwa: "Arte-
mi wa Waefeso ni mkuu!"

**29** Basi jiji likajaa mvuru-
go na wote pamoja wakaki-
mbia na kuingia katika uku-
mbi wa maonyesho, wakiwa-
kokota Gayo na Aristarko,[b]
Wamakedonia waliokuwa wa-
kisafiri pamoja na Paulo.
**30** Naye Paulo alitaka kuingia
walimokuwa watu hao, laki-
ni wanafunzi hawakumruhu-
su. **31** Hata baadhi ya wasi-
mamizi wa sherehe na miche-
zo waliomtendea kwa urafiki,
wakamtumia ujumbe wakimsi-
hi asijihatarishe kwa kuingia
katika ukumbi wa maonyesho.
**32** Kwa kweli, baadhi yao wa-
likuwa wakisema kwa sauti
kubwa jambo moja na wengi-
ne jambo tofauti; kwa maa-
na kusanyiko hilo lilikuwa li-
mevurugika, na wengi wao ha-
wakujua kwa nini walikuwa
wamekusanyika. **33** Basi
wakamtoa Aleksanda kwenye
umati, huku Wayahudi waki-
msukuma mbele, naye Alek-
sanda akapunga mkono aki-
taka kujitetea mbele ya watu.
**34** Lakini walipotambua kwa-
mba alikuwa Myahudi, wote
wakaanza kupaza sauti kwa
pamoja kwa karibu saa mbili
wakisema: "Artemi wa Waefe-
so ni mkuu!"

**35** Mwishowe, karani wa jiji
akaunyamazisha umati, ki-
sha akasema: "Watu wa Efe-
so, kwa kweli ni nani kati ya
wanadamu ambaye hajui kwa-
mba jiji la Efeso ndilo mli-
nzi wa hekalu la Artemi mkuu
na sanamu iliyoanguka kuto-
ka mbinguni? **36** Kwa kuwa
mambo haya hayawezi kuka-
nushwa, tulieni na msite-
nde haraka haraka. **37** Kwa
maana mmewaleta hapa
watu hawa ambao hawaibi ka-
tika mahekalu wala ku-
mkufuru mungu wetu wa kike.
**38** Basi ikiwa Demetrio[a] na
mafundi walio pamoja naye
wana kesi dhidi ya mtu fulani,
siku za mahakama hufanywa
na kuna maliwali;* wanawe-
za kushtakiana huko. **39** La-
kini ikiwa mnatafuta jambo li-
ngine zaidi ya hilo, linapaswa
kuamuliwa katika kusanyiko
la kawaida. **40** Kwa kweli tu-
nakabili hatari ya kushtaki-
wa kwa uchochezi kuhusu
tukio la leo, kwa sababu ha-
tuna msingi wa kuwa na kiku-
ndi hiki chenye machafuko."
**41** Baada ya kusema mambo
hayo, akauagiza umati utawa-
nyike.

**20** Baada ya ghasia kutu-
lia, Paulo akatuma watu
wawaite wanafunzi, akawatia
moyo na kuwaaga, kisha akaa-
nza safari yake ya kwenda
Makedonia. **2** Baada ya ku-
pitia maeneo hayo na kuwa-
tia moyo kwa maneno mengi
wale waliokuwa huko, akafi-
ka Ugiriki. **3** Akakaa huko
miezi mitatu, lakini kwa sa-
babu Wayahudi walikuwa wa-
metunga hila dhidi yake[b] ali-

SURA YA 19
a Mdo 17:29; 1Ko 8:4
b Mdo 20:4; Kol 4:10; Flm 23, 24

Safu ya 2
a Mdo 19:24

SURA YA 20
b Mdo 23:12, 16; 2Ko 11:23, 26

---

**19:38** *Liwali alikuwa gavana Mroma aliyetawala mkoa. Angalia Kamusi, uku. 2012.

pokuwa karibu kusafiri kwe-
nda Siria, akaamua kurudi ku-
pitia Makedonia. **4** Alienda
pamoja na Sopatro mwana wa
Piro wa Beroya, Aristarko[a]
na Sekundo wa Wathesaloni-
ke, Gayo wa Derbe, Timotheo[b]
na, kutoka wilaya ya Asia, Ti-
kiko[c] na Trofimo.[d] **5** Wanau-
me hao wakatangulia na ku-
tusubiri huko Troa; **6** lakini
sisi tukaanza kusafiri bahari-
ni kutoka Filipi baada ya She-
rehe ya Mikate Isiyo na Cha-
chu,[e] siku tano baadaye tu-
kawafikia huko Troa, tukakaa
huko siku saba.

**7** Siku ya kwanza ya juma,
tulipokuwa tumekusanyika ili
kupata mlo, Paulo akaa-
nza kuwahutubia, kwa sababu
angeondoka kesho yake; naye
akarefusha hotuba yake mpa-
ka katikati ya usiku. **8** Basi
kulikuwa na taa nyingi katika
chumba cha juu tulimokuwa
tumekusanyika. **9** Kijana ai-
twaye Eutiko alikuwa ameketi
dirishani, naye akalala usingi-
zi mzito Paulo alipokuwa
akiongea, basi akalemewa na
usingizi, akaanguka chini ku-
toka ghorofa ya tatu, akaoko-
twa akiwa amekufa. **10** La-
kini Paulo akashuka kutoka
ghorofani, akajitupa juu yake
akamkumbatia[f] na kusema:
“Acheni kupiga kelele, kwa
maana yuko hai.”*[g] **11** Ki-
sha akapanda ghorofani,
akaanzisha mlo* na kula cha-
kula. Akaendelea kuzungu-
mza kwa muda mrefu, mpa-
ka mapambazuko, kisha akao-
ndoka. **12** Basi wakamchu-
kua mvulana huyo akiwa hai,
wakafarijika sana.

**20:10** * Au “nafsi yake imo ndani yake.”
**20:11** * Tnn., “akaumega mkate.”

**13** Sasa tukaenda kwenye
meli na kusafiri mpaka Aso,
ambako tulikusudia kumchu-
kua Paulo, kwa maana baada
ya kutuagiza hivyo, alikusu-
dia kwenda huko kwa miguu.
**14** Basi alipotufikia huko
Aso, akapanda kwenye meli
tulimokuwa, tukaenda Mitile-
ne. **15** Tukaondoka huko ke-
sho yake, tukafika karibu na
Kio, lakini siku ya pili tuka-
fika Samo, na siku iliyofua-
ta tukafika Mileto. **16** Paulo
alikuwa ameamua kuendelea
na safari bila kupitia Efeso,[a]
ili asitumie muda wowote ka-
tika mkoa wa Asia, kwa maa-
na alikuwa akiharakisha kufi-
ka Yerusalemu[b] siku ya Shere-
he ya Pentekoste kama inge-
wezekana.

**17** Hata hivyo, kutoka Mile-
to akatuma watu kwenda Efe-
so wawaite wazee wa kutani-
ko hilo waje. **18** Walipokuja
akawaambia: “Mnajua vema ji-
nsi nilivyotenda kati yenu ta-
ngu siku ya kwanza niliyoka-
nyaga mkoa wa Asia,[c] **19** ni-
livyomtumikia Bwana kwa
unyenyekevu wote*[d] na ma-
chozi na majaribu yaliyoni-
pata kupitia hila za Waya-
hudi, **20** nami sikuepuka ku-
waambia ninyi jambo lolote
lenye faida* na kuwafu-
ndisha hadharani[e] na nyumba
kwa nyumba.[f] **21** Lakini nili-
toa ushahidi kikamili kwa
Wayahudi na Wagiriki kuhu-
su toba[g] kwa Mungu na
kuwa na imani katika Bwa-
na wetu Yesu.[h] **22** Na sasa,
tazameni! nikiwa nimefu-
ngwa katika* roho, ninasafiri

**20:19** * Au “unyenyekevu wa akili.” **20:20** * Au “kwa faida yenu.” **20:22** * Au “nimechochewa na.”

SURA YA 20
a Mdo 27:2
b Mdo 16:1, 2
c Efe 6:21 Kol 4:7 2Ti 4:12
d Mdo 21:29 2Ti 4:20
e Kut 12:15 Kut 23:15
f 1Fa 17:21, 22 2Fa 4:32, 34
g Mt 9:23, 24 Yoh 11:39, 40 Mdo 9:39, 40

Safu ya 2
a Mdo 18:21
b Mdo 24:17
c Mdo 19:9, 10
d 1Ko 15:9 1Th 2:6
e Mt 28:19, 20 2Ti 4:2
f Mdo 5:42
g Mk 1:14, 15
h Lu 24:46, 47

kwenda Yerusalemu, ingawa
sijui mambo yatakayonipata
huko, **23** isipokuwa kutoka
jiji mpaka jiji roho takatifu
inanitolea ushahidi tena na
tena, ikisema kwamba nitafu-
ngwa gerezani na kupatwa na
dhiki.[a] **24** Hata hivyo, sio-
ni uhai wangu* kuwa muhi-
mu kwangu,# mradi tu nima-
lize mwendo wangu[b] na hu-
duma niliyopokea kutoka kwa
Bwana Yesu, kutoa ushahidi
kamili kuhusu habari njema
ya fadhili zisizostahiliwa za
Mungu.

**25** “Na sasa, tazameni! ni-
najua kwamba hakuna yeyo-
te kati yenu ninyi niliowahubi-
ria kuhusu Ufalme atakayeo-
na uso wangu tena. **26** Basi
ninawaita ili mshuhudie leo
hii kwamba mimi sina ha-
tia ya damu ya mtu yeyote,[c]
**27** kwa maana sikukosa ku-
waambia mashauri yote ya*
Mungu.[d] **28** Jiangalieni we-
nyewe[e] na kundi lote, amba-
lo kati yake roho takatifu
imewaweka ninyi rasmi muwe
waangalizi,[f] mlichunge kuta-
niko la Mungu,[g] ambalo ali-
linunua kwa damu ya Mwana
wake mwenyewe.[h] **29** Nina-
jua kwamba nitakapoondoka
mbwamwitu wenye kukanda-
miza wataingia miongoni
mwenu[i] nao hawatalitendea
kundi kwa wororo, **30** na ku-
toka miongoni mwenu watu
watasimama na kusema
mambo yaliyopotoka ili ku-
wavuta wanafunzi wawafuate
wao wenyewe.[j]

**31** “Kwa hiyo endeleeni ku-
kesha, na kukumbuka kwa-
mba kwa miaka mitatu,[a] usiku
na mchana, sikuacha kumwo-
nya kila mmoja wenu kwa ma-
chozi. **32** Na sasa ninawa-
kabidhi ninyi kwa Mungu na
kwa neno la fadhili zake zi-
sizostahiliwa, ambalo linawe-
za kuwajenga na kuwapa uri-
thi kati ya wale wote walio-
takaswa.[b] **33** Sikutamani fe-
dha, dhahabu, wala mavazi
ya mtu yeyote.[c] **34** Ninyi we-
nyewe mnajua kwamba nime-
fanya kazi kwa hii mikono ya-
ngu ili kupata mahitaji yangu[d]
na ya wale walio pamoja nami.
**35** Nimewaonyesha ninyi ka-
tika mambo yote kwamba kwa
kufanya kazi kwa bidii hivyo,[e]
ni lazima mwasaidie walio
dhaifu, na kuyakumbuka ma-
neno ya Bwana Yesu, alipose-
ma: ‘Kuna furaha zaidi katika
kutoa[f] kuliko ilivyo katika ku-
pokea.’”

**36** Baada ya kusema mambo
haya, akapiga magoti pamoja
nao wote na kusali. **37** Kwa
kweli, wote wakalia sana, nao
wakamkumbatia Paulo* na ku-
mbusu kwa upendo,# **38** kwa
maana waliumia sana alipose-
ma kwamba hawangeuona uso
wake tena.[g] Kisha wakamsindi-
kiza mpaka kwenye meli.

**21** Tulipofaulu kuachana
nao na kusafiri bahari-
ni, tulienda moja kwa moja
mpaka Kosi, siku iliyofua-
ta tukafika Rode, na kutoka
huko tukaenda Patara. **2** Tu-
lipopata meli iliyokuwa ikivu-
ka kwenda Foinike, tukapanda
na kuondoka. **3** Baada ya ku-
fika mahali tulipoweza kuo-
na kisiwa cha Kipro, tukakia-

---

**20:24** *Au “nafsi yangu.” #Au “uki-
wa na thamani yoyote kwangu.” **20:27**
*Au “kusudi lote la.”

**20:37** *Tnn., “wakamwangukia Paulo
shingoni.” #Au “wororo.”

---

**SURA YA 20**
*a* Mdo 9:15, 16; Mdo 21:4, 11
*b* 2Ti 4:7
*c* Eze 33:8
*d* Mt 28:19, 20
*e* 1Ti 4:16
*f* 1Ti 3:1-7; Tit 1:5-9; Ebr 13:17
*g* Yoh 21:15; Efe 4:11; 1Pe 5:2-4
*h* Mt 26:27, 28; 1Yo 1:7
*i* Mt 7:15; 2Th 2:3; 2Pe 2:1
*j* 1Ti 4:1; 2Ti 4:3, 4; 1Yo 2:18, 19

**Safu ya 2**
*a* Mdo 19:9, 10
*b* Efe 1:18; Kol 1:12
*c* 1Sa 12:1, 3; Mt 10:8; 1Ko 9:11, 12; 2Ko 7:2; Tit 1:7
*d* Mdo 18:3; 1Ko 4:11, 12; 1Th 2:9
*e* Efe 4:28; 1Th 4:11, 12; 2Th 3:7, 8
*f* Met 19:17; Mt 10:8; Lu 6:38
*g* Mdo 20:25

cha upande wa kushoto tuka-
safiri mpaka Siria, tukafika
Tiro ambako meli ilipaswa ku-
shusha shehena. **4** Tukawa-
tafuta wanafunzi na tulipowa-
pata tukakaa huko siku saba.
Lakini kupitia roho, wakamwa-
mbia Paulo tena na tena asi-
kanyage Yerusalemu.[a] **5** Baa-
da ya muda wetu huko kwisha,
tukaondoka na kuanza safari,
lakini wote kutia ndani wana-
wake na watoto, wakatusindi-
kiza mpaka nje ya jiji. Tuka-
piga magoti ufuoni, tukasali,
**6** kisha tukaagana. Tukapa-
nda meli, nao wakarudi nyu-
mbani kwao.

**7** Ndipo tukakamilisha sa-
fari ya baharini kutoka Tiro
tukafika Tolemai, tukawasali-
mu akina ndugu na kukaa nao
siku moja. **8** Siku iliyofuata
tukaondoka na kufika Kaisa-
ria, tukaingia katika nyumba
ya Filipo mweneza-injili, aliye-
kuwa mmoja wa wale wanau-
me saba,[b] nasi tukakaa pamo-
ja naye. **9** Mtu huyo alikuwa
na binti wanne ambao hawa-
kuwa wameolewa,* nao wali-
toa unabii.[c] **10** Lakini baa-
da ya kukaa huko kwa siku
kadhaa, nabii aliyeitwa Aga-
bo[d] akashuka kutoka Yudea.
**11** Akaja mahali tulipokuwa
akachukua mshipi wa Paulo,
akajifunga miguu na mikono
na kusema: "Hivi ndivyo roho
takatifu inavyosema, 'Waya-
hudi kule Yerusalemu wata-
mfunga[e] hivi mwanamume
ambaye mshipi huu ni wake,
nao watamtia mikononi mwa
watu wa mataifa.'"[f] **12** Tuli-
posikia hayo, sisi na wale wa-
liokuwa hapo tukaanza ku-
msihi Paulo asipande kwenda
Yerusalemu. **13** Kisha Paulo
akasema: "Kwa nini mnalia
na kujaribu kunivunja moyo?*
Muwe na hakika kwamba niko
tayari si kufungwa tu bali pia
kufa huko Yerusalemu kwa
ajili ya jina la Bwana Yesu."[a]
**14** Tuliposhindwa kumshawi-
shi, tukaacha kumkataza,* tu-
kasema: "Mapenzi ya Yehova#
na yatendeke."

**15** Sasa baada ya siku hizo
tukajitayarisha kwa ajili ya
safari kisha tukaanza kuele-
kea Yerusalemu. **16** Baadhi
ya wanafunzi kutoka Kaisaria
wakaenda pamoja nasi, waka-
tupeleka kwa Mnasoni wa Ki-
pro, mwanafunzi wa zamani
ambaye tulipaswa kuwa wage-
ni nyumbani kwake. **17** Tuli-
pofika Yerusalemu, akina
ndugu wakatukaribisha kwa
furaha. **18** Lakini siku iliyo-
fuata Paulo akaingia pamoja
nasi kwa Yakobo,[b] na wazee
wote walikuwapo. **19** Aka-
wasalimu na kuanza kusimu-
lia kirefu mambo ambayo Mu-
ngu alifanya miongoni mwa
mataifa kupitia huduma yake.

**20** Baada ya kusikia jambo
hilo, wakaanza kumtukuza Mu-
ngu, lakini wakamwambia:
"Ndugu, unaona jinsi ambavyo
maelfu ya Wayahudi wameku-
wa waamini, na wote wanafua-
ta Sheria kwa bidii.[c] **21** Laki-
ni wamesikia uvumi kukuhu-
su kwamba umekuwa ukiwafu-
ndisha Wayahudi wote kati ya
mataifa kuiasi sheria ya Musa,
ukiwaambia wasiwatahiri wa-
toto wao wala kufuata desturi
zilizowekwa.[d] **22** Sasa tufa-
nye nini? Kwa kweli watasikia

**SURA YA 21**
*a* Mdo 21:10-12
*b* Mdo 6:3, 5
*c* Yoe 2:28; Mdo 2:17; 1Ko 11:5
*d* Mdo 11:27, 28
*e* Mdo 20:22, 23; Mdo 21:33
*f* Mdo 9:15, 16

**Safu ya 2**
*a* Mdo 20:24; 2Ko 4:10, 11; 2Ti 4:6
*b* Mdo 12:17; Mdo 15:13; Gal 1:19; Gal 2:9; Yak 1:1
*c* Mdo 15:1
*d* Ro 2:28, 29; 1Ko 7:18-20

---
**21:9** *Tnn., "walikuwa mabikira."
**21:13** *Au "kuudhoofisha moyo wangu."
**21:14** *Tnn., "tukakaa kimya." #Angalia Nyongeza A5.

kwamba umefika. **23** Basi fa-
nya jambo tunalokuambia:
Tuna wanaume wanne walio-
jiwekea nadhiri. **24** Nenda
pamoja na watu hawa ukaji-
takase kisherehe pamoja nao
na kuwagharimia, ili wanyo-
lewe vichwa vyao. Ndipo
kila mtu atajua kwamba uvu-
mi walioambiwa kukuhusu si
wa kweli, bali unatembea kwa
utaratibu, na pia unashika
Sheria.[a] **25** Kuhusu waami-
ni kutoka kati ya mataifa, tu-
mewatumia uamuzi wetu kwa
maandishi kwamba wanapa-
swa kuepuka vitu vilivyotole-
wa dhabihu kwa sanamu[b] na
pia damu,[c] na vitu vilivyonyo-
ngwa,*[d] na uasherati.”#[e]

**26** Ndipo Paulo akaenda
pamoja na wanaume hao siku
iliyofuata, akajitakasa kishe-
rehe pamoja nao,[f] naye akai-
ngia hekaluni ili kutoa taari-
fa kuhusu wakati ambapo siku
za kujitakasa zingekwisha na
toleo litolewe kwa ajili ya kila
mmoja wao.

**27** Sasa zile siku saba zili-
pokaribia kwisha, Wayahudi
kutoka Asia walipomwona he-
kaluni, wakauchochea uma-
ti wote, nao wakamkamata,
**28** wakisema kwa sauti ku-
bwa: “Wanaume wa Israeli, tu-
saidieni! Huyu ndiye mwana-
mume anayewafundisha watu
kila mahali dhidi ya watu
wetu na Sheria yetu na maha-
li hapa. Isitoshe, hata aliwai-
ngiza Wagiriki hekaluni naye
amepatia unajisi mahali hapa
patakatifu.”[g] **29** Kwa maana
mwanzoni walikuwa wame-
mwona Trofimo[h] Mwefeso jiji-
ni akiwa pamoja naye, nao wa-
kadhani Paulo alikuwa ame-
mwingiza hekaluni. **30** Jiji
lote likawa na machafuko,
watu wakakimbia pamoja wa-
kamkamata Paulo na kumko-
kota nje ya hekalu, na mara
moja milango ikafungwa.
**31** Walipokuwa wakijaribu
kumuua, kamanda wa kikosi
cha jeshi akapata habari kwa-
mba Yerusalemu yote iliku-
wa na vurugu; **32** mara moja
akachukua wanajeshi na mao-
fisa wa jeshi wakakimbia kwe-
nda huko. Walipomwona ka-
manda wa jeshi na wanajeshi,
wakaacha kumpiga Paulo.

**33** Ndipo yule kamanda wa
jeshi akakaribia akamweka
chini ya ulinzi na kuamuru
afungwe kwa minyororo mi-
wili;[a] kisha akauliza huyo
ni nani na alikuwa amefanya
nini. **34** Lakini baadhi ya
watu katika umati wakaanza
kusema jambo moja kwa sau-
ti kubwa na wengine jambo to-
fauti. Basi aliposhindwa kujua
jambo lolote la hakika kwa sa-
babu ya fujo hizo, akaamuru
aletwe kwenye makao ya wa-
najeshi. **35** Lakini alipofika
kwenye ngazi, alilazimika ku-
bebwa na wanajeshi kwa sa-
babu umati ulitaka kumuu-
miza, **36** kwa maana umati
wa watu uliendelea kuwafua-
ta, ukisema kwa sauti kubwa:
“Auawe!”

**37** Alipokuwa karibu kui-
ngizwa katika makao ya wana-
jeshi, Paulo akamuuliza yule
kamanda wa jeshi: “Je, nina-
ruhusiwa kukuambia jambo
fulani?” Naye akamuuliza: “Je,
unajua kuzungumza Kigiriki?
**38** Kwani wewe si yule Mmi-
sri ambaye hivi majuzi alianzi-

**SURA YA 21**
*a* 1Ko 9:20
*b* Mwa 35:2; Kut 34:15
*c* Mwa 9:4; Law 3:17; Law 17:10; 1Sa 14:32, 33
*d* Law 17:13; Kum 12:23, 24
*e* Mdo 15:28, 29; 1Ko 6:9; Kol 3:5; 1Th 4:3; 1Pe 4:3
*f* 1Ko 9:20
*g* Mdo 24:5, 6
*h* Mdo 20:4; 2Ti 4:20

**Safu ya 2**
*a* Mdo 20:22, 23; Mdo 21:10, 11

---

**21:25** * Au “ vitu vilivyouawa bila kutolewa damu.” #Neno la Kigiriki *pornei′a.* Angalia Kamusi, uku. 2012.

sha uchochezi na kuwaongo-
za wale wanaume 4,000 wenye
visu hadi nyikani?” **39** Pau-
lo akamjibu: “Mimi kwa kweli
ni Myahudi,[a] wa Tarso[b] huko
Kilikia, raia wa jiji maarufu.
Basi nakuomba uniruhusu ni-
zungumze na watu hawa.”
**40** Baada ya kupewa ruhusa,
Paulo, akiwa amesimama kwe-
nye ngazi, akawapungia watu
mkono. Waliponyamaza kabi-
sa, akawahutubia kwa lugha
ya Kiebrania,[c] akisema:

**22** “Wanaume, akina ndu-
gu na akina baba, nisi-
kilizeni ninapojitetea mbele
yenu sasa.”[d] **2** Basi, walipo-
sikia anazungumza nao kwa
lugha ya Kiebrania, wakazidi
kukaa kimya, naye akasema:
**3** “Mimi ni Myahudi,[e] aliyeza-
liwa huko Tarso ya Kilikia,[f] ni-
lielimishwa katika jiji hili mi-
guuni pa Gamalieli,[g] na kufu-
ndishwa kwa usahihi kabisa
Sheria ya mababu,[h] nikiwa na
bidii kwa ajili ya Mungu kama
nyote mlivyo leo.[i] **4** Niliite-
sa Njia hii kufikia kifo, nikiwa-
funga na kuwatia magerezani
wanaume na wanawake pia,[j]
**5** kama vile kuhani mkuu na
kusanyiko lote la wazee wana-
vyoweza kutoa ushahidi. Nili-
pata pia barua kutoka kwao
ili nizipeleke kwa akina ndugu
huko Damasko, nami nilikuwa
ninaenda kuwakamata wale
waliokuwa huko na kuwaleta
Yerusalemu wakiwa wamefu-
ngwa ili waadhibiwe.

**6** “Lakini nilipokuwa safa-
rini nikikaribia kufika Dama-
sko, karibu katikati ya mcha-
na, ghafla nuru kubwa kutoka
mbinguni ikamulika kunizu-
nguka,[k] **7** nami nikaanguka
chini na kusikia sauti ikiniuli-
za: ‘Sauli, Sauli, kwa nini una-
nitesa?’ **8** Nikajibu: ‘Wewe
ni nani Bwana?’ Naye akania-
mbia: ‘Mimi ni Yesu Mna-
zareti, ambaye unamtesa.’
**9** Basi watu waliokuwa pa-
moja nami, waliiona ile nuru
lakini hawakuisikia sauti
ya yule aliyezungumza nami.
**10** Ndipo nikamuuliza: ‘Nifa-
nye nini Bwana?’ Bwana aka-
niambia: ‘Simama, uende
Damasko, na huko utaambiwa
kila kitu ambacho umepangi-
wa kufanya.’[a] **11** Lakini kwa
kuwa sikuweza kuona chocho-
te kwa sababu ya utukufu wa
nuru hiyo, wale waliokuwa pa-
moja nami wakanishika mko-
no na kuniongoza mpaka Da-
masko.

**12** “Kisha mwanamume ana-
yeitwa Anania, aliyemwogo-
pa Mungu kulingana na She-
ria, na kushuhudiwa vema na
Wayahudi wote walioishi huko,
**13** akaja nilipokuwa. Akasi-
mama kando yangu, akania-
mbia, ‘Sauli ndugu, anza kuo-
na tena!’ Papo hapo nikataza-
ma juu nikamwona.[b] **14** Aka-
sema: ‘Mungu wa mababu
zetu amekuchagua ujue mape-
nzi yake na umwone yule ali-
ye mwadilifu[c] na kuisikia sau-
ti ya kinywa chake, **15** kwa
sababu utakuwa shahidi wake
kwa watu wote kuhusu mambo
ambayo umeona na kusikia.[d]
**16** Na sasa kwa nini unaka-
wia? Simama, ubatizwe na uo-
she dhambi zako[e] kwa kuliitia
jina lake.’[f]

**17** “Lakini niliporudi Yeru-
salemu,[g] nikiwa ninasali he-
kaluni, nikapata njozi **18** na
kumwona Bwana akiniambia:
‘Fanya upesi uondoke Yeru-
salemu haraka, kwa sababu

**SURA YA 21**
*a* Flp 3:4, 5
*b* Mdo 22:3
*c* Mdo 26:14

**SURA YA 22**
*d* Flp 1:7
*e* Ro 11:1
*f* Mdo 21:39
*g* Mdo 5:34
*h* Mdo 26:4, 5
*i* Gal 1:14; Flp 3:4-6
*j* Mdo 8:3; Mdo 9:1, 2; Mdo 26:9-11; 1Ti 1:12, 13
*k* Mdo 9:3-8; Mdo 26:13-15

**Safu ya 2**
*a* Mdo 26:16
*b* Mdo 9:17, 18
*c* 1Ko 9:1; 1Ko 15:8; Gal 1:15, 16
*d* Mdo 23:11; Mdo 26:16
*e* 1Ko 6:11; 1Yo 1:7; Ufu 1:5
*f* Mdo 10:43
*g* Mdo 9:26; Gal 1:18

hawatakubali ushahidi wako
kunihusu.’[a] **19** Nami nikase-
ma: ‘Bwana, wao wenyewe wa-
najua vema kwamba niliku-
wa nikiwatia gerezani na ku-
wapiga viboko katika sinago-
gi moja baada ya lingine wale
waliokuamini;[b] **20** na damu
ya Stefano shahidi wako ilipo-
kuwa ikimwagwa, nilikuwa ni-
mesimama kando na kukuba-
liana na jambo hilo nikiyali-
nda mavazi ya nje ya wale wa-
liokuwa wakimuua.’[c] **21** Na
bado akaniambia: ‘Nenda kwa
sababu nitakutuma kwa ma-
taifa yaliyo mbali.’”[d]

**22** Basi wakaendelea ku-
msikiliza mpaka aliposema
maneno hayo. Kisha wakase-
ma kwa sauti kubwa: “Mwo-
ndoeni duniani mtu kama
huyu, hafai kuishi!” **23** Kwa
sababu walikuwa wakipiga ke-
lele na kutupa mavazi yao ya
nje huku na huku na kurusha
mavumbi hewani,[e] **24** yule
kamanda wa jeshi akaagiza
Paulo aingizwe katika makao
ya wanajeshi na kuamuru aho-
jiwe huku akipigwa mijeledi,
ili ajue kwa nini hasa waliku-
wa wakimpigia Paulo kelele
hivyo. **25** Lakini walipoku-
wa wamemnyoosha ili kumpi-
ga mijeledi, Paulo akamuu-
liza ofisa wa jeshi aliyekuwa
amesimama hapo: “Je, ni ha-
lali kwenu kumpiga mijeledi
Mroma* ambaye hajahukumi-
wa?”#[f] **26** Yule ofisa wa je-
shi aliposikia hivyo, akaenda
kwa kamanda wa jeshi na ku-
mwambia: “Unakusudia ku-
fanya nini? Kwa maana mtu
huyu ni Mroma.” **27** Basi ka-
manda wa jeshi akakaribia na
kumuuliza: “Niambie, wewe
ni Mroma?” Akajibu: “Ndiyo.”
**28** Kamanda wa jeshi akase-
ma: “Mimi nilinunua haki hizo
za kuwa raia kwa pesa nyi-
ngi.” Paulo akasema: “Lakini
mimi nina haki hizo kwa kuza-
liwa.”[a]

**29** Kwa hiyo, mara moja
watu waliokuwa karibu ku-
mhoji kwa kumtesa waka-
mwacha; na kamanda wa jeshi
akaogopa alipotambua kwa-
mba Paulo ni Mroma na kwa-
mba alikuwa amemfunga kwa
minyororo.[b]

**30** Basi siku iliyofuata, kwa
kuwa alitaka kujua hasa sa-
babu iliyowafanya Wayahu-
di wamshtaki, akamfungua na
kuwaamuru wakuu wa maku-
hani na Sanhedrini yote
wakusanyike. Kisha akamleta
Paulo chini na kumsimamisha
kati yao.[c]

**23** Paulo akaikazia macho
Sanhedrini, akasema:
“Wanaume, akina ndugu, ni-
metenda kwa dhamiri safi ka-
bisa[d] mbele za Mungu mpa-
ka leo hii.” **2** Ndipo kuhani
mkuu Anania akawaagiza wale
waliosimama kando yake wa-
mpige kofi mdomoni. **3** Pau-
lo akamwambia: “Mungu ata-
kupiga wewe, ewe ukuta
uliopakwa chokaa. Je, unake-
ti kunihukumu kulingana na
Sheria na wakati uleule unai-
vunja Sheria hiyo kwa kua-
muru nipigwe?” **4** Wale wa-
liosimama kando wakamuu-
liza: “Je, unamtukana kuha-
ni mkuu wa Mungu?” **5** Paulo
akasema: “Akina ndugu, siku-
jua yeye ni kuhani mkuu.
Kwa maana imeandikwa, ‘Usi-
seme vibaya kuhusu mtawala
wa watu wako.’”[e]

**SURA YA 22**
a Mdo 9:28, 29
b Mdo 8:3
c Mdo 7:58; Mdo 8:1; 1Ti 1:13, 15
d Mdo 9:15; Mdo 13:2; Ro 1:5; Ro 11:13; Gal 2:7; 1Ti 2:7
e 2Sa 16:13
f Mdo 16:37, 38; Mdo 23:27

**Safu ya 2**
a Mdo 16:37
b Mdo 25:16
c Mt 10:17, 18; Lu 21:12

**SURA YA 23**
d Mdo 24:15, 16; 2Ko 1:12; Ebr 13:18; 1Pe 3:16
e Kut 22:28

**22:25** *Au “raia Mroma.” #Au “bila uamuzi wa mahakama.”

**6** Sasa Paulo, akijua kwa-
mba sehemu moja ilikuwa Ma-
sadukayo na nyingine Mafari-
sayo, akasema kwa sauti ku-
bwa katika Sanhedrini: “Wa-
naume, akina ndugu, mimi ni
Farisayo,[a] mwana wa Mafari-
sayo. Ninahukumiwa kwa sa-
babu ya tumaini la ufufuo wa
wafu.” **7** Baada ya kusema
hivyo, kukatokea mtengano
kati ya Mafarisayo na Masadu-
kayo, na kusanyiko likagawa-
nyika. **8** Kwa maana Masa-
dukayo husema hakuna ufu-
fuo wala malaika wala roho,
lakini Mafarisayo huyakuba-
li* hayo yote.[b] **9** Basi kuka-
wa na vurugu, na baadhi ya
waandishi wa chama cha Ma-
farisayo wakasimama na kua-
nza kubishana kwa ukali, wa-
kisema: “Hatuoni kosa lolote
katika mtu huyu, lakini ikiwa
roho au malaika alizungumza
naye[c]—.” **10** Basi mzozo uli-
pozidi kuongezeka, kama-
nda wa jeshi akaogopa kwa-
mba watamrarua-rarua Paulo,
akaamuru wanajeshi washuke
wamnyakue kutoka kati yao
kisha wamlete kwenye makao
ya wanajeshi.

**11** Lakini usiku uliofuata
Bwana akasimama kando yake
na kumwambia: “Jipe moyo![d]
Kwa maana kama vile amba-
vyo umekuwa ukitoa ushahidi
kamili kunihusu katika Yeru-
salemu, ndivyo utakavyotoa
ushahidi huko Roma pia.”[e]

**12** Ilipofika mchana, Waya-
hudi wakafanya hila na kujifu-
nga kwa kiapo cha laana, wa-
kisema hawatakula wala ku-
nywa mpaka watakapomuua
Paulo. **13** Kulikuwa na watu
zaidi ya 40 waliofanya hila
hiyo iliyofungwa kwa kiapo.
**14** Watu hao wakaenda kwa
wakuu wa makuhani na wazee
na kusema: “Tumejifunga ka-
bisa kwa laana* kwamba ha-
tutakula chochote mpaka tu-
takapomuua Paulo. **15** Basi
ninyi pamoja na Sanhedrini
mwambieni kamanda wa jeshi
amshushe kwenu kana kwa-
mba mnataka kuchunguza
zaidi kesi yake. Lakini kabla
hajafika, tutakuwa tayari ku-
muua.”

**16** Hata hivyo, mwana wa
dada ya Paulo akasikia kuhu-
su mpango wao wa kumvizia,
akaingia kwenye makao ya
wanajeshi na kumjulisha Pau-
lo. **17** Kisha Paulo akamwita
mmoja wa maofisa wa jeshi na
kumwambia: “Mpeleke kijana
huyu kwa kamanda wa jeshi,
kwa maana ana jambo la ku-
mweleza.” **18** Basi akampe-
leka kwa kamanda wa jeshi
na kusema: “Mfungwa Pau-
lo aliniita na kuniomba ni-
mlete kijana huyu kwako,
kwa sababu ana jambo la ku-
kuambia.” **19** Kamanda wa
jeshi akamshika mkono aka-
mpeleka faraghani na ku-
muuliza: “Unataka kuniambia
nini?” **20** Akasema: “Waya-
hudi wamekubaliana kukuo-
mba umshushe Paulo kwenye
Sanhedrini kesho, kana kwa-
mba wanataka kupata habari
zaidi kuhusu kesi yake.[a]
**21** Lakini usikubali wakusha-
wishi, kwa maana kuna
wanaume zaidi ya 40 kati yao
walio tayari kumvizia, nao wa-
mejifunga kwa laana* kwa-
mba hawatakula wala ku-
nywa mpaka watakapomuua;[b]

SURA YA 23
*a* Mdo 26:4, 5; Flp 3:4, 5
*b* Mdo 4:1, 2
*c* Mdo 22:6, 7; Mdo 22:17, 18
*d* Mdo 18:9
*e* Mdo 27:23, 24; Mdo 28:23; Mdo 28:30, 31

Safu ya 2
*a* Mdo 23:15
*b* Mdo 23:12

**23:8** * Au “huyatangaza hadharani.”

**23:14, 21** * Au “kiapo.”

na sasa wako tayari, wakisu-
biri ruhusa kutoka kwako.”
22 Basi yule kamanda wa je-
shi akamwacha kijana huyo
aende baada ya kumwagiza:
“Usimwambie mtu yeyote
kwamba umenijulisha jambo
hili.”

23 Akawaita maofisa wawi-
li wa jeshi na kuwaambia:
“Wekeni tayari wanajeshi 200
waende moja kwa moja mpa-
ka Kaisaria, pia wapanda fara-
si 70 na watu 200 wenye mi-
kuki, saa tatu usiku. 24 Pia,
andaeni farasi kwa ajili
ya Paulo ili asafiri salama
mpaka kwa gavana Feliksi.”
25 Naye akaandika barua ye-
nye ujumbe huu:

26 “Klaudio Lisia kwa Mtu-
kufu, Gavana Feliksi: Sa-
lamu! 27 Mwanamume huyu
alikamatwa na Wayahudi nao
walikuwa karibu kumuua, la-
kini nikaja haraka pamoja na
wanajeshi wangu na ku-
mwokoa,[a] baada ya kujua kwa-
mba ni Mroma.[b] 28 Nilitaka
kujua kwa nini walikuwa wa-
kimshtaki, basi nikampele-
ka kwenye Sanhedrini yao.[c]
29 Nikatambua kwamba ame-
shtakiwa kuhusu maswali ya
Sheria yao,[d] lakini hajashta-
kiwa kwa jambo lolote linalo-
stahili kifo au kufungwa ge-
rezani. 30 Lakini kwa saba-
bu nimejulishwa njama iliyo-
pangwa dhidi ya mwanamume
huyu,[e] ninamtuma kwako
mara moja, na kuwaamuru
wale wanaomshtaki wamshta-
ki mbele yako.”

31 Basi wale wanajeshi
wakamchukua Paulo[f] usi-
ku kama walivyoagizwa wa-
kamleta mpaka Antipatri.
32 Siku iliyofuata wakawa-
ruhusu wapanda farasi wae-
nde pamoja naye, nao wakaru-
di kwenye makao ya wanaje-
shi. 33 Wale wapanda farasi
wakaingia Kaisaria, wakamka-
bidhi gavana ile barua na ku-
mleta Paulo mbele yake.
34 Basi akaisoma na kuuli-
za ametoka mkoa gani, aka-
jua kwamba alikuwa ametoka
Kilikia.[a] 35 Akasema: “Nita-
sikiliza kesi yako kwa makini
wale wanaokushtaki wataka-
pofika.”[b] Naye akaamuru awe-
kwe chini ya ulinzi katika ju-
mba la kifalme la Herode.

24 Siku tano baadaye ku-
hani mkuu Anania[c] aka-
shuka pamoja na baadhi ya
wazee na msemaji wa hadha-
rani* aliyeitwa Tertulo, nao
wakawasilisha kesi yao dhi-
di ya Paulo mbele ya gavana.[d]
2 Alipoitwa, Tertulo akaanza
kumshtaki, akisema:

“Kwa kuwa tunafurahia
amani nyingi kupitia kwako,
na kwa busara yako mabadili-
ko yanatokea katika taifa hili,
3 nyakati zote na kila maha-
li tunatambua jambo hilo kwa
shukrani nyingi sana, ewe
Mtukufu Feliksi. 4 Lakini ili
nisitumie muda wako mwingi,
ninakuomba kwa fadhili
zako utusikilize kwa ufupi.
5 Kwa maana tumemwona
mtu huyu kuwa msumbu-
fu,*[e] akichochea uasi[f] miongo-
ni mwa Wayahudi wote kati-
ka dunia yote inayokali-
wa, naye ni kiongozi wa
madhehebu ya Wanazareti.[g]
6 Pia alijaribu kulichafua he-
kalu, basi tukamkamata.[h]
7 *— 8 Wewe mwenyewe

SURA YA 23
a Mdo 21:31-33
b Mdo 16:37; Mdo 22:25
c Mdo 22:30
d Mdo 25:19
e Mdo 23:16
f Mdo 23:23, 24

Safu ya 2
a Mdo 21:39; Mdo 22:3
b Mdo 24:1

SURA YA 24
c Mdo 23:2
d Mdo 23:26
e Mt 5:11; Mdo 16:20, 21; Mdo 17:6, 7
f Lu 23:1, 2
g Mt 2:23; Mdo 28:22
h Mdo 21:27, 28

---

24:1 * Au “mwanasheria.” 24:5 * Tnn., “tauni.” 24:7 * Angalia Nyongeza A3.

utakapomhoji, utagundua
mambo haya yote ambayo tu-
namshtaki.”
**9** Ndipo Wayahudi pia wa-
kajiunga katika shambulio
hilo, wakisisitiza kwamba
mambo hayo ni ya kweli.
**10** Gavana alipomtolea Paulo
ishara ili azungumze, akajibu:
“Ninajua vema kwamba ume-
kuwa mwamuzi wa taifa hili
kwa miaka mingi, nami nafu-
rahi kujitetea mbele yako.[a]
**11** Unaweza kujihakikishia
kwamba hazijapita zaidi ya
siku 12 tangu nilipopanda
kwenda kuabudu huko Yeru-
salemu;[b] **12** nao hawakuni-
pata hekaluni nikibishana na
mtu yeyote wala kuchochea ki-
kundi chenye ghasia, katika
masinagogi au kotekote jijini.
**13** Wala hawawezi kukuthibi-
tishia mambo wanayonishta-
ki sasa hivi. **14** Lakini nina-
kiri jambo hili kwako, kwamba
kulingana na njia wanayoii-
ta ‘madhehebu,’ hivyo ndivyo
ninavyomtolea utumishi mta-
katifu Mungu wa mababu za-
ngu,[c] kwa kuwa ninaamini
mambo yote yaliyo katika She-
ria na yaliyoandikwa katika
Manabii.[d] **15** Nami nina tu-
maini kwa Mungu, tumaini
ambalo watu hawa pia wana-
tazamia, kwamba kutakuwa na
ufufuo[e] wa waadilifu na wa-
sio waadilifu pia.[f] **16** Kwa sa-
babu hiyo sikuzote ninajita-
hidi kudumisha dhamiri safi*
mbele za Mungu na wanada-
mu.[g] **17** Sasa baada ya mia-
ka kadhaa, nilirudi ili kuleta
zawadi za rehema[h] kwa tai-
fa langu na kutoa matoleo.
**18** Nilipokuwa nikishughuli-
kia mambo hayo, walinikuta
hekaluni nikiwa nimetakaswa
kisherehe,[a] lakini sikuwa na
umati wala sikuwa ninasababi-
sha fujo. Lakini kulikuwa na
Wayahudi fulani kutoka mkoa
wa Asia **19** ambao wanapa-
swa kuwa hapa mbele yako ili
wanishtaki ikiwa kwa kweli
wana jambo lolote dhidi ya-
ngu.[b] **20** Au uwaambie watu
walio hapa waseme wenyewe
kosa walilopata nilipokuwa ni-
mesimama mbele ya Sanhedri-
ni, **21** isipokuwa jambo hili
moja nililosema kwa sauti ku-
bwa nilipokuwa nimesimama
kati yao: ‘Mimi ninahukumiwa
leo mbele yenu kwa sababu ya
ufufuo wa wafu!’”[c]
**22** Hata hivyo, Feliksi, aki-
wa anajua vizuri ukweli kuhu-
su Njia hii,[d] akaahirisha kesi
yao kwa kusema: “Lisia kama-
nda wa jeshi atakapokuja, ni-
taamua mambo haya yanayo-
wahusu.” **23** Naye akamwa-
giza ofisa wa jeshi kwamba
mtu huyo awekwe chini ya ki-
zuizi lakini apewe uhuru fula-
ni, na watu wake waruhusiwe
kumhudumia.
**24** Siku kadhaa baadaye Fe-
liksi akaja na Drusila mke
wake, aliyekuwa Myahudi,
akawatuma watu wamwite
Paulo naye akamsikiliza aki-
zungumza kuhusu imani ka-
tika Kristo Yesu.[e] **25** Laki-
ni Paulo alipokuwa akio-
ngea kuhusu uadilifu na
kujizuia* na hukumu itaka-
yokuja,[f] Feliksi akaogopa na
kumwambia: “Kwa sasa una-
weza kwenda, lakini nitaka-
popata nafasi nitakuita tena.”
**26** Wakati huohuo alitumaini
kwamba Paulo angempa
pesa. Kwa hiyo, akamwita

**24:16** * Au “dhamiri isiyo na lawama.”

**24:25** * Au “kujidhibiti; kujiweza.”

SURA YA 24
a Flp 1:7
b Mdo 21:17, 26
c Kut 3:15; Mdo 3:13; 2Ti 1:3
d Mdo 28:23; Ro 3:21
e Isa 26:19; Mt 22:31, 32; Lu 14:13, 14; Yoh 5:28, 29; Yoh 11:25; Ebr 11:35; Ufu 20:12
f Lu 23:43
g Mdo 23:1; 1Ko 4:4; Ebr 13:18
h 2Ko 8:4

Safu ya 2
a Mdo 21:24, 26
b Mdo 25:16
c Mdo 23:6
d Mdo 9:1, 2; Mdo 19:9
e Mt 10:18
f Mdo 17:30, 31; 2Ko 5:10

mara nyingi na kuzungumza
naye. **27** Lakini miaka miwili
ilipokwisha, Porkio Festo ali-
chukua nafasi ya Feliksi; na
kwa sababu Feliksi alitama-
ni kukubaliwa na Wayahudi,[a]
akamwacha Paulo akiwa ame-
fungwa.

**25** Kwa hiyo, baada ya Fe-
sto[b] kufika katika mkoa
na kuchukua mamlaka, siku
tatu baadaye alipanda kwe-
nda Yerusalemu kutoka Kai-
saria. **2** Nao wakuu wa ma-
kuhani na watu mashuhuri
kati ya Wayahudi wakamwe-
leza mashtaka dhidi ya Pau-
lo.[c] Basi wakaanza kumwo-
mba Festo **3** awaonyeshe ki-
bali* kwa kumwita Paulo aje
Yerusalemu. Lakini waliku-
wa wanapanga kumvizia Pau-
lo na kumuua barabarani.[d]
**4** Hata hivyo, Festo akajibu
kwamba Paulo alipaswa ku-
zuiliwa huko Kaisaria na
kwamba baada ya muda
mfupi yeye mwenyewe ange-
rudi huko. **5** Akasema: “Basi
wale walio na mamlaka kati
yenu washuke pamoja nami
na kumshtaki, ikiwa kwa kwe-
li mtu huyu amefanya kosa lo-
lote.”[e]

**6** Kwa hiyo, baada ya kukaa
kati yao siku zisizozidi nane
au kumi, akashuka kwenda
Kaisaria, na siku iliyofuata
akaketi kwenye kiti cha huku-
mu na kuamuru Paulo aletwe.
**7** Alipoingia, Wayahudi walio-
kuwa wameshuka kutoka Ye-
rusalemu wakasimama ku-
mzunguka, wakitoa mashtaka
mengi mazito ambayo hawa-
kuweza kuyathibitisha.[f]

**8** Lakini Paulo akajitetea
hivi: “Sijatenda dhambi yoyo-
te dhidi ya Sheria ya Wayahu-
di wala dhidi ya hekalu
wala dhidi ya Kaisari.”[a] **9** Fe-
sto akitamani kukubaliwa na
Wayahudi,[b] akamjibu Paulo:
“Je, ungependa kupanda kwe-
nda Yerusalemu ukahukumi-
we huko mbele yangu kuhu-
su mambo haya?” **10** Laki-
ni Paulo akasema: “Mimi ni-
mesimama mbele ya kiti cha
hukumu cha Kaisari, amba-
po ninapaswa kuhukumiwa.
Sijawakosea Wayahudi, nawe
pia umegundua jambo hilo.
**11** Ikiwa, kwa kweli mimi ni
mkosaji na nimefanya jambo
lolote linalostahili kifo,[c] niko
tayari kufa; lakini kama ma-
shtaka ya watu hawa hayana
msingi, hakuna mtu aliye na
haki ya kunikabidhi kwao ili
tu apate kibali chao. Ninakata
rufaa kwa Kaisari!”[d] **12** Ndi-
po Festo, baada ya kuzungu-
mza na baraza la washauri,
akajibu: “Umekata rufaa kwa
Kaisari; nawe utaenda kwa
Kaisari.”

**13** Baada ya siku kadhaa,
Agripa mfalme na Bernike wa-
kafika Kaisaria kwa ajili
ya ziara ya kumsalimia Festo.
**14** Kwa kuwa wangekaa huko
siku kadhaa, Festo akawasi-
lisha kesi ya Paulo mbele ya
mfalme, akisema:

“Kuna mwanamume ambaye
Feliksi alimwacha akiwa mfu-
ngwa, **15** nami nilipokuwa
Yerusalemu wakuu wa maku-
hani na wazee wa Wayahudi
walileta habari kumhusu,[e] wa-
kiomba ahukumiwe hatia.
**16** Lakini nikawajibu kwa-
mba si utaratibu wa Kiroma
kumkabidhi mtu yeyote ili tu
kupata kibali kabla ya mshta-
kiwa kukutana uso kwa uso

**SURA YA 24**
a Mdo 25:9

**SURA YA 25**
b Mdo 24:27
c Mdo 24:1
d Mdo 23:20, 21
e Mdo 25:16
f Mt 5:11
Lu 23:1, 2
Mdo 24:5

**Safu ya 2**
a Mdo 24:11, 12
b Mdo 24:27
c Mdo 23:26, 29
d Mdo 28:17-19
e Mdo 25:2, 3

**25:3** * Tnn., “kibali dhidi yake.”

na wale waliomshtaki na kupata nafasi ya kujitetea kuhusu mashtaka.[a] **17** Basi walipofika hapa, sikukawia, bali kesho yake niliketi kwenye kiti cha hukumu na kuamuru mwanamume huyo aletwe. **18** Wale waliomshtaki waliposimama, hawakumshtaki kwa mambo maovu niliyotazamia.[b] **19** Ila tu walikuwa wakibishana naye kuhusu ibada yao ya mungu*[c] na kuhusu mtu fulani anayeitwa Yesu ambaye alikufa, lakini ambaye Paulo alikuwa akisisitiza kwamba yuko hai.[d] **20** Sikujua jinsi ya kutatua mabishano haya, basi nikamuuliza kama angependa kwenda Yerusalemu ili akahukumiwe huko kuhusu mambo haya.[e] **21** Lakini Paulo alipokata rufaa ili abaki kizuizini akisubiri uamuzi wa Augusto Mkuu,*[f] nikaamuru azuiliwe mpaka nitakapomtuma kwa Kaisari.”

**22** Ndipo Agripa akamwambia Festo: “Mimi mwenyewe ningependa kumsikia mtu huyo.”[g] Akasema: “Kesho utamsikia.” **23** Basi kesho yake, Agripa na Bernike wakaja kwa fahari nyingi na kuingia katika ukumbi wa baraza pamoja na viongozi wa jeshi na vilevile wanaume mashuhuri wa jiji; naye Festo alipotoa amri, Paulo akaletwa. **24** Festo akasema: “Mfalme Agripa na nyote mlio hapa pamoja nasi, mnamwona mtu huyu ambaye Wayahudi wote wameniomba huko Yerusalemu na huku pia, wakipaza sauti kwamba hapaswi kuendelea kuishi.[h] **25** Lakini nikaona kwamba hakuwa amefanya jambo lolote linalostahili kifo.[a] Basi mtu huyu alipokata rufaa kwa Augusto Mkuu, niliamua kumpeleka. **26** Lakini sina jambo hususa la kumwandikia Bwana wangu kumhusu. Basi nimemleta mbele yenu nyote, na hasa mbele yako wewe, Mfalme Agripa, ili baada ya kumchunguza kihukumu, nipate jambo la kuandika. **27** Kwa maana ninaona haifai kumpeleka mfungwa bila kuonyesha mashtaka yanayomkabili.”

**26** Agripa[b] akamwambia Paulo: “Unaruhusiwa kujitetea.” Ndipo Paulo akanyoosha mkono wake na kuanza kujitetea:

**2** “Kuhusu mambo yote ninayoshtakiwa na Wayahudi,[c] Mfalme Agripa, ninafurahi kwamba ninajitetea mbele yako leo, **3** hasa kwa sababu wewe una ujuzi mwingi kuhusu desturi zote na vilevile mabishano kati ya Wayahudi. Kwa hiyo, ninakuomba unisikilize kwa subira.

**4** “Kwa kweli, maisha niliyoishi tangu ujana miongoni mwa watu wangu* na huko Yerusalemu yanajulikana vizuri na Wayahudi wote[d] **5** ambao mwanzoni walinifahamu, nao wakipenda wanaweza kutoa ushahidi kwamba niliishi nikiwa Farisayo[e] kulingana na madhehebu yetu yenye msimamo mkali zaidi katika ibada yetu.[f] **6** Lakini sasa, kwa sababu ya tumaini la ahadi iliyotolewa na Mungu kwa mababu zetu,[g] nimeitwa kwenye hukumu; **7** makabila yetu 12 yanatumaini kuona ahadi hiyo ikitimizwa kwa kumtolea

**SURA YA 25**
*a* Mdo 25:5
*b* Mdo 25:7
*c* Mdo 18:14, 15; Mdo 23:26, 29
*d* Mdo 22:6-8
*e* Mdo 25:9
*f* Mdo 25:11, 12
*g* Mdo 9:15
*h* Mdo 22:22

**Safu ya 2**
*a* Mdo 23:26, 29

**SURA YA 26**
*b* Mdo 25:13
*c* Mdo 24:5, 9
*d* Gal 1:13, 14
*e* Mdo 23:6; Flp 3:4, 5
*f* Mdo 22:3
*g* Mdo 24:15

**25:19** *Au “dini yao.” **25:21** *Jina la cheo la maliki Mroma.

**26:4** *Au “taifa langu.”

Mungu utumishi mtakatifu
kwa bidii usiku na mchana.
Wayahudi wananishtaki kwa
sababu ya tumaini hili,[a] ewe
Mfalme.

**8** “Kwa nini mnafikiri* kwa-
mba ni jambo lisilowezekana
kwa Mungu kuwafufua wafu?
**9** Mimi niliamini kwamba ni-
napaswa kufanya matendo
mengi ili kulipinga jina la Yesu
Mnazareti. **10** Hivyo ndivyo
nilivyofanya huko Yerusale-
mu, niliwafunga gerezani wa-
takatifu wengi,[b] kwa maana
nilikuwa nimepewa mamla-
ka na wakuu wa makuhani;[c]
na walipopaswa kuuawa, ni-
lipiga kura yangu dhidi yao.
**11** Niliwaadhibu mara nyingi
katika masinagogi yote, niki-
jaribu kuwalazimisha waka-
ne imani yao; na kwa saba-
bu nilikuwa nimewakasirikia
sana, nilifikia hatua ya kuwa-
tesa hata katika majiji yaliyo
mbali.

**12** “Nilipokuwa nikifanya
hivyo nikiwa safarini kwenda
Damasko pia nikiwa na mam-
laka na maagizo kutoka
kwa wakuu wa makuhani,
**13** katikati ya mchana nilio-
na barabarani, ewe Mfalme,
nuru kutoka mbinguni inayo-
zidi mwangaza wa jua iki-
mulika kunizunguka mimi na
wale waliokuwa wakisafiri pa-
moja nami.[d] **14** Sisi sote tu-
lipoanguka chini, nikasikia
sauti ikiniambia katika lugha
ya Kiebrania: ‘Sauli, Sauli,
kwa nini unanitesa? Kue-
ndelea kuipiga teke micho-
koo* kunafanya iwe vigumu
kwako.’ **15** Lakini nikauliza:
‘Wewe ni nani Bwana?’ Naye
Bwana akajibu: ‘Mimi ni Yesu,
ambaye unamtesa. **16** Hata
hivyo, inuka usimame kwa mi-
guu yako. Kwa sababu nime-
kutokea ili nikuchague uwe
mtumishi na shahidi wa
mambo ambayo umeona na
pia mambo nitakayokuonye-
sha kunihusu.[a] **17** Nami ni-
takuokoa kutoka kwa watu
hawa na kutoka kwa matai-
fa ambayo ninakutuma kwao[b]
**18** ili kuwafungua macho,[c]
kuwageuza watoke gizani[d]
waingie kwenye nuru[e] na wa-
toke kwenye mamlaka ya She-
tani[f] wamgeukie Mungu, ili
wasamehewe dhambi zao[g] na
kupata urithi miongoni mwa
wale waliotakaswa kwa kunia-
mini mimi.’

**19** “Kwa hiyo, Mfalme Agri-
pa, mimi sikukosa kutii mao-
no hayo kutoka mbinguni,
**20** lakini kwanza kwa wale
walio huko Damasko[h] kisha
kwa wale walio Yerusalemu,[i]
na katika nchi yote ya Yudea,
na pia kwa mataifa, niliku-
wa nikipeleka ujumbe kwa-
mba wanapaswa kutubu na
kumgeukia Mungu kwa ku-
fanya matendo yanayoonye-
sha toba.[j] **21** Hiyo ndiyo sa-
babu Wayahudi walinikama-
ta hekaluni na kujaribu ku-
niua.[k] **22** Hata hivyo, kwa
sababu nimepata msaada ku-
toka kwa Mungu, mpaka leo
hii ninaendelea kutoa ushahi-
di kwa wadogo na wakubwa
pia, bila kusema lolote zaidi
ya yale ambayo Manabii na pia
Musa walisema yatatukia[l]—
**23** kwamba Kristo atateseka[m]
na akiwa wa kwanza kufufuli-
wa kutoka kwa wafu,[n] atawa-
tangazia nuru watu hawa na
pia mataifa.”[o]

---

**26:8** *Tnn., “mnahukumu.” **26:14** *Mchokoo ni fimbo yenye ncha ili-yochongoka inayotumiwa kumwelekeza mnyama.

**SURA YA 26**

*a* Mdo 24:20, 21

*b* Yoh 16:2; Mdo 8:3; 1Ko 15:9; Gal 1:13; 1Ti 1:13

*c* Mdo 9:1, 2, 14

*d* Mdo 9:3-5; Mdo 22:6-8

**Safu ya 2**

*a* Mdo 22:14, 15; Gal 1:11, 12; 1Ti 1:12

*b* Mdo 22:21; Ro 11:13

*c* Isa 61:1

*d* Kol 1:13

*e* Yoh 8:12; 2Ko 4:6

*f* Efe 2:1, 2

*g* 1Yo 3:5

*h* Mdo 9:22

*i* Mdo 9:28

*j* Mt 3:8

*k* Mdo 21:30, 31

*l* Lu 24:27, 44; Ro 3:21

*m* Zb 22:7; Zb 35:19; Isa 50:6; Isa 53:5

*n* Zb 16:10

*o* Zb 18:49; Isa 11:10; Lu 2:30-32

**24** Paulo alipokuwa akijite-
tea kwa kusema mambo
hayo, Festo akasema kwa sau-
ti kubwa: “Unarukwa na akili,
Paulo! Kusoma kwingi kunafa-
nya urukwe na akili!” **25** La-
kini Paulo akasema: “Mimi si-
rukwi na akili, ewe Mtukufu
Festo, bali ninasema maneno
ya kweli na ya akili timamu.
**26** Kwa kweli, mfalme nina-
yezungumza naye kwa uhu-
ru anajua vizuri mambo haya;
nina hakika kwamba haku-
na hata moja kati ya mambo
haya ambalo hajui, kwa maa-
na hakuna jambo lolote lililo-
fanywa kisiri.[a] **27** Je, wewe,
Mfalme Agripa, unawaamini
Manabii? Ninajua unawaami-
ni.” **28** Lakini Agripa aka-
mwambia Paulo: “Kwa muda
mfupi ungenishawishi niwe
Mkristo.” **29** Ndipo Paulo
akasema: “Ninamwomba Mu-
ngu kwamba iwe ni kwa muda
mfupi au muda mrefu, si
wewe tu bali pia wote wanao-
nisikia leo wawe kama mimi
nilivyo, ila tu bila vifungo hivi
vya gereza.”

**30** Ndipo mfalme akasima-
ma, vilevile gavana na Berni-
ke na watu walioketi pamoja
nao. **31** Lakini walipokuwa
wakiondoka wakaanza kua-
mbiana: “Mtu huyu hafanyi lo-
lote linalostahili kifo au vi-
fungo vya gereza.”[b] **32** Ki-
sha Agripa akamwambia Fe-
sto: “Mtu huyu angefunguliwa
kama hangekuwa amekata ru-
faa kwa Kaisari.”[c]

**27** Basi kwa kuwa iliamu-
liwa tusafiri baharini
kwenda Italia,[d] wakamkabidhi
Paulo na wafungwa wengine
kwa ofisa wa jeshi anayeitwa
Yulio, wa kikosi cha Augusto.
**2** Tukapanda meli kutoka
Adramitiamu iliyokuwa kari-
bu kusafiri kwenda kwenye
bandari zilizo kando ya pwa-
ni ya mkoa wa Asia, tukaa-
nza safari; naye Aristarko[a]
Mmakedonia wa Thesalonike,
alikuwa pamoja nasi. **3** Siku
iliyofuata tukafika Sidoni,
na Yulio akamtendea Paulo
kwa fadhili* na kumruhusu
aende kwa rafiki zake akatu-
nzwe nao.

**4** Tulipotoka huko, tukasa-
firi karibu na Kipro ili kujiki-
nga na pepo zilizokuwa ziki-
vuma kinyume nasi. **5** Kisha
tukapita kwenye bahari kuu
kandokando ya Kilikia na
Pamfilia na kutia nanga kwe-
nye bandari ya Mira huko Li-
kia. **6** Huko ofisa wa jeshi
akapata meli kutoka Aleksan-
dria iliyokuwa ikielekea Italia,
naye akatuagiza tupande meli
hiyo. **7** Kisha baada ya kusa-
firi polepole kwa siku kadhaa,
tukafika kwa shida huko Ki-
nido. Kwa sababu upepo uli-
tuzuia kusonga mbele, tukasa-
firi chini ya Krete karibu na
Salmone. **8** Tukasafiri kwa
shida kandokando ya pwani,
tukafika mahali panapoitwa
Bandari Nzuri, karibu na jiji la
Lasea.

**9** Muda mrefu ulikuwa ume-
pita na kufikia sasa ilikuwa
hatari kusafiri baharini, kwa
sababu hata kipindi cha ku-
funga kwa Siku ya Kufunika
Dhambi[b] tayari kilikuwa ki-
mepita, basi Paulo akatoa pe-
ndekezo, **10** akawaambia:
“Ninaona kwamba safari hii
itakuwa na madhara na ha-
sara kubwa si kwa shehena
na meli tu bali pia kwa uhai

**SURA YA 26**
*a* Yoh 18:20
*b* Mdo 23:26, 29; Mdo 25:24, 25
*c* Mdo 25:11, 12

**SURA YA 27**
*d* Mdo 25:12

**Safu ya 2**
*a* Mdo 19:29; Mdo 20:4; Kol 4:10
*b* Law 16:29, 30; Law 23:27

**27:3** * Au “fadhili za kibinadamu.”

wetu.”* **11** Hata hivyo, ofisa wa jeshi akamsikiliza nahodha na mwenye meli badala ya kusikiliza alichokuwa akisema Paulo. **12** Kwa kuwa bandari hiyo haikufaa wakati wa majira ya baridi kali, wengi wakapendekeza kuendelea na safari, ili kuona kama wangefaulu kukaa wakati wa majira ya baridi kali huko Feniki, ambayo ni bandari ya Krete inayofunguka kuelekea kaskazini mashariki na kuelekea kusini mashariki.

**13** Upepo wa kusini ulipovuma kwa utulivu, walifikiri kwamba wametimiza kusudi lao, wakang’oa nanga na kuanza kusafiri kandokando ya Krete karibu na ufuo. **14** Hata hivyo, baada ya muda mfupi, upepo mkali unaoitwa Euroakilo* ukavuma kwa kasi juu yake. **15** Kwa kuwa meli ilipigwa na upepo wenye nguvu na ikashindwa kuukabili, tukaiachilia nao upepo ukatusukuma. **16** Kisha tukapita chini ya kisiwa kidogo kinachoitwa Kauda, na bado ilikuwa vigumu kuiokoa mashua ndogo* iliyokuwa kwenye tezi ya meli. **17** Lakini baada ya kuiingiza ndani, wakaifunga ile mashua kwenye meli, na kwa kuwa waliogopa kukwama kwenye mchanga wa Sirti,* wakashusha vifaa vya kuendeshea na hivyo wakasukumwa na upepo. **18** Kwa sababu tulikuwa tukirushwarushwa kwa nguvu na dhoruba, siku iliyofuata wakaanza kupunguza uzito wa meli. **19** Siku ya tatu, wakatupa ayari za meli hiyo kwa mikono yao wenyewe.

**20** Tulipokosa kuona jua wala nyota kwa siku nyingi na kupigwa na dhoruba kali,* mwishowe tulianza kupoteza tumaini la kuokoka. **21** Baada ya watu kukaa kwa muda mrefu bila kula, Paulo alisimama katikati yao na kusema: “Ikiwa mngefuata ushauri wangu hamngesafiri baharini kutoka Krete na hivyo hamngepatwa na madhara na hasara hii.[a] **22** Hata hivyo, sasa ninawahimiza mjipe moyo, kwa maana hakuna hata mmoja wenu atakayepotea,* meli tu ndiyo itakayopotea. **23** Usiku huu malaika[b] wa Mungu ambaye mimi ni mali yake na ambaye ninamtolea utumishi mtakatifu, alisimama kando yangu **24** akasema: ‘Usiogope, Paulo. Utasimama mbele ya Kaisari,[c] na tazama! Mungu amekupa wale wote wanaosafiri pamoja nawe.’ **25** Basi jipeni moyo, kwa maana ninamwamini Mungu kwamba itakuwa kama nilivyoambiwa. **26** Hata hivyo, ni lazima tutupwe kwenye ufuo wa kisiwa fulani.”[d]

**27** Sasa usiku wa 14 ulipofika nasi tukawa tukirushwa huku na huku katika Bahari ya Adria, katikati ya usiku mabaharia walianza kuhisi kwamba walikuwa wakikaribia nchi kavu. **28** Wakapima kina kwa bildi na kupata pima 20,* basi wakasonga

Safu ya 2

SURA YA 27
*a* Mdo 27:9, 10
*b* Mdo 5:18, 19; Ebr 1:7, 14
*c* Mdo 23:11; Mdo 25:11, 12
*d* Mdo 28:1

**27:10** *Au “nafsi zetu.” **27:14** *Yaani, upepo wa kaskazini mashariki. **27:16** *Mashua ndogo inayotumiwa kuokoa uhai. **27:17** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **27:20** *Tnn., “isiyo ndogo.” **27:22** *Au “nafsi itakayopotea.” **27:28** *Karibu mita 36 (futi 120). Angalia Nyongeza B14.

mbele kidogo wakapima tena
na kupata pima 15.* **29** Wa-
kiogopa kwamba tungekwa-
ma kwenye miamba, wakashu-
sha nanga nne kutoka kwenye
tezi na kuanza kutamani ku-
pambazuke. **30** Lakini ma-
baharia walipojaribu kutoro-
ka kutoka kwenye meli na ku-
shusha mashua ndogo ndani
ya bahari wakisingizia kwa-
mba walikusudia kuzishusha
nanga kutoka kwenye omo,
**31** Paulo akamwambia ofisa
wa jeshi na wanajeshi: “Watu
hawa wasipobaki katika meli,
ninyi hamwezi kuokoka.”[a]
**32** Ndipo wanajeshi wakakata
kamba za ile mashua ndogo na
kuiacha ianguke.

**33** Sasa kulipokaribia ku-
pambazuka, Paulo akawahi-
miza wote wale chakula, aki-
sema: “Kwa siku 14 mme-
kuwa mkisubiri kwa wasi-
wasi, bila kula chochote.
**34** Basi ninawatia moyo mle
chakula; kwa ajili ya usala-
ma wenu, kwa maana haku-
na hata unywele mmoja
wa vichwa vyenu utakaopo-
tea.” **35** Baada ya kusema hi-
vyo, akachukua mkate, aka-
mshukuru Mungu mbele yao
wote, akaumega, na kuanza
kula. **36** Kwa hiyo wote wa-
kajipa moyo, nao pia wakaa-
nza kula. **37** Kwa ujumla,
sote tulikuwa watu* 276 kati-
ka meli. **38** Walipokula cha-
kula wakashiba, wakapunguza
uzito wa meli kwa kutupa nga-
no baharini.[b]

**39** Kulipopambazuka, ha-
wakuitambua nchi hiyo,[c] laki-
ni waliona ghuba yenye
ufuo, nao waliazimia kui-
peleka meli ufuoni kama wa-
ngeweza. **40** Basi wakazika-
ta nanga na kuziacha ziangu-
ke baharini, wakati huohuo
wakifungua kamba za maka-
sia ya usukani; na baada ya
kutweka tanga la mbele kwe-
nye upepo, wakaelekea ufuo-
ni. **41** Wakagonga rundo ku-
bwa la mchanga lililoru-
ndikwa na bahari pande zote,
wakaendesha meli juu ya
mchanga nayo omo ikakwama
na kukaa bila kutikisika, laki-
ni mawimbi yakaanza kuvunja
tezi vipandevipande kwa ngu-
vu.[a] **42** Ndipo wanajeshi wa-
kaamua kuwaua wafungwa ili
yeyote asiogelee na kutoroka.
**43** Lakini ofisa wa jeshi aliku-
wa ameazimia kumfikisha
Paulo salama naye akawazuia
ili wasitekeleze mpango wao.
Akawaamuru wale ambao wa-
ngeweza kuogelea wajitupe
baharini na watangulie kuoge-
lea mpaka nchi kavu, **44** na
wale wengine wangefuata, we-
ngine wakiwa juu ya mbao na
wengine juu ya vipande vya
meli. Basi wote wakafika sala-
ma kwenye nchi kavu.[b]

**28** Tulipofika salama ufuo-
ni, tukajua kwamba ki-
siwa hicho kiliitwa Malta.[c]
**2** Na watu hao waliozungu-
mza lugha ya kigeni* walitute-
ndea kwa fadhili zinazopita za
kawaida.# Wakawasha moto
na kutukaribisha sote kwa fa-
dhili kwa sababu mvua iliku-
wa ikinyesha na kulikuwa na
baridi. **3** Lakini Paulo alipo-
kusanya tita la kuni na kuliwe-
ka juu ya moto, nyoka* akato-
ka kwa sababu ya joto na ku-
jifunga kwenye mkono wake.

27:28 *Karibu mita 27 (futi 90). Angalia Nyongeza B14. 27:37 *Au “nafsi.”

28:2 *Au “wenyeji wa nchi hiyo.” #Au “fadhili za kibinadamu.” 28:3 *Au “nyoka-kipiri.”

SURA YA 27
a Mdo 27:22
b Yon 1:5
c Mdo 28:1

Safu ya 2
a Mdo 27:22
2Ko 11:25
b Mdo 27:23, 24

SURA YA 28
c Mdo 27:26

**4** Watu hao waliozungumza
lugha ya kigeni walipomwo-
na nyoka huyo mwenye sumu
akining’inia kwenye mkono
wake, wakaanza kuambiana:
“Hakika mtu huyu ni muua-
ji, na ingawa alifika salama
kutoka baharini, Haki* hai-
kumruhusu aendelee kuishi.”
**5** Hata hivyo, akamkung’uta
yule nyoka na kumtupa nda-
ni ya moto, naye hakupatwa
na madhara. **6** Lakini wali-
tarajia kwamba atavimba au
aanguke na kufa ghafla.
Baada ya kusubiri kwa muda
mrefu na kuona hajapatwa na
jambo lolote baya, wakabadili
maoni yao na kuanza kusema
yeye ni mungu.

**7** Sasa karibu na mahali
hapo kulikuwa na masha-
mba ya mkuu wa kisiwa hi-
cho, aliyeitwa Publio, amba-
ye alitukaribisha na ku-
tuonyesha ukarimu kwa siku
tatu. **8** Ikawa kwamba baba
ya Publio alikuwa amelala ki-
tandani akiugua homa na ugo-
njwa wa kuhara damu. Paulo
akaingia alimokuwa na kusa-
li, akaweka mikono juu yake,
akamponya.[a] **9** Baada ya tu-
kio hilo, wote waliokuwa wa-
gonjwa katika kisiwa hicho
wakaanza pia kuja kwake na
kuponywa.[b] **10** Pia wakatu-
patia zawadi nyingi, na tulipo-
kuwa tukianza safari, wakapa-
kia melini vitu vyote tulivyo-
hitaji.

**11** Miezi mitatu baadaye tu-
kasafiri kwa meli ambayo upa-
nde wa mbele ilikuwa na sa-
namu ya “Wana wa Zeu.” Meli
hiyo ilitoka Aleksandria na ili-
kuwa imekaa kwenye kisiwa
hicho wakati wa majira ya ba-
ridi kali. **12** Tukatia nanga
katika bandari ya Sirakusa tu-
kakaa huko siku tatu; **13** ku-
toka hapo tukasafiri mpaka
Regiamu. Siku moja baadaye,
upepo wa kusini ukaanza ku-
vuma nasi tukaingia Puteo-
li siku ya pili. **14** Tukawaku-
ta akina ndugu huko, waka-
tusihi tukae pamoja nao kwa
siku saba, kisha tukaelekea
Roma. **15** Kutoka huko, aki-
na ndugu waliposikia habari
zetu, wakaja mpaka Soko la
Apio na Mikahawa Mitatu ili
kutupokea. Paulo alipowao-
na, akamshukuru Mungu na
kujipa moyo.[a] **16** Mwishowe,
tulipoingia Roma, Paulo aliru-
husiwa kukaa peke yake akiwa
na mwanajeshi aliyemlinda.

**17** Hata hivyo, baada ya
siku tatu akawaita wanaume
mashuhuri wa Wayahudi. Wali-
pokuwa wamekusanyika, aka-
waambia: “Wanaume, akina
ndugu, ingawa sikuwa nime-
fanya jambo lolote kinyume
cha watu au desturi za maba-
bu zetu,[b] nilikabidhiwa nikiwa
mfungwa kutoka Yerusalemu
na kutiwa mikononi mwa Wa-
roma.[c] **18** Na baada ya kufa-
nya uchunguzi,[d] walitaka ku-
niacha huru, kwa maana ha-
wakuwa na sababu yoyote ya
kuniua.[e] **19** Lakini Wayahu-
di walipopinga, nililazimika
kukata rufaa kwa Kaisari,[f] la-
kini si kwa sababu nilikuwa na
shtaka lolote dhidi ya taifa la-
ngu. **20** Basi kwa sababu hii
niliomba kuwaona na kuzu-
ngumza nanyi, kwa maana ni-
mefungwa mnyororo huu kwa
sababu ya tumaini la Israe-
li.”[g] **21** Wakamwambia: “Ha-
tujapokea barua zozote kuku-

---

**28:4** *Neno la Kigiriki *Di’ke,* ambalo huenda linarejelea mungu wa kike wa kulipiza kisasi au wazo la haki ya kudhaniwa.

**SURA YA 28**
*a* Lu 4:38, 39
*b* Mt 10:8

---

**Safu ya 2**
*a* 2Ko 1:3, 4
*b* Mdo 24:11, 12; Mdo 25:8
*c* Mdo 21:33
*d* Mdo 24:10
*e* Mdo 23:26, 29; Mdo 25:24, 25; Mdo 26:31, 32
*f* Mdo 25:11, 12
*g* Mdo 23:6; Mdo 26:6; Efe 6:19, 20; 2Ti 1:16

husu kutoka Yudea, wala ha-
kuna ndugu yeyote aliyekuja
kutoka huko ambaye ametu-
julisha au kusema jambo lo-
lote baya juu yako. **22** Laki-
ni tunaona inafaa kusikia ku-
toka kwako maoni yako, kwa
maana kwa kweli kuhusu ma-
dhehebu haya,[a] tunajua yana-
semwa vibaya kila mahali.”[b]

**23** Basi wakapanga siku ya
kukutana pamoja naye, nao
wakaja wakiwa wengi hata
zaidi mahali alipoishi. Na kua-
nzia asubuhi mpaka jioni, aka-
wafafanulia jambo hilo na ku-
toa ushahidi kamili kuhusu
Ufalme wa Mungu, ili kuwa-
shawishi kumhusu Yesu[c] kwa
kutumia Sheria ya Musa[d] na
pia Manabii.[e] **24** Baadhi yao
wakaanza kuamini mambo ali-
yosema; lakini wengine hawa-
kuamini. **25** Basi kwa saba-
bu hawakukubaliana miongo-
ni mwao, wakaanza kuondoka,
naye Paulo akasema jambo
hili moja:

“Kwa kufaa roho takatifu ili-
sema kupitia Isaya nabii kwa
mababu zenu, **26** ikisema,
‘Nenda kwa watu hawa uwaa-
mbie: “Kwa kweli mtasikia la-
kini hamtaelewa kamwe, na
kwa kweli mtatazama, lakini
hamtaona kamwe.[a] **27** Kwa
maana mioyo ya watu hawa
imekuwa migumu, nao wame-
sikia kwa masikio yao bila kui-
tikia, nao wamefunga macho
yao, ili wasione kamwe kwa
macho yao na kusikia kwa ma-
sikio yao na kuelewa kwa mio-
yo yao, nao wageuke nami ni-
waponye.”’[b] **28** Basi jueni
kwamba wokovu huu kutoka
kwa Mungu umepelekwa kwa
mataifa;[c] nao kwa hakika wa-
tausikiliza.”[d] **29** *—

**30** Kwa hiyo akakaa huko
kwa miaka miwili kamili kati-
ka nyumba yake ya kukodi,[e]
naye alikuwa akiwakaribisha
kwa fadhili wale wote walio-
mtembelea, **31** akiwahubiria
Ufalme wa Mungu na kuwafu-
ndisha kumhusu Bwana Yesu
Kristo kwa uhuru mwingi wa
kusema,*[f] bila kizuizi.

**SURA YA 28**
a Mdo 24:14
b Lu 2:34, Yoh 15:19
c Mdo 17:2, 3
d Yoh 5:46
e Mdo 26:22, 23

**Safu ya 2**
a Ro 11:8
b Isa 6:9, 10; Mt 13:14, 15
c Lu 3:4, 6; Mdo 13:45, 46; Mdo 22:21; Ro 11:11
d Zb 67:2; Zb 98:3; Isa 11:10
e Mdo 28:16
f Efe 6:19

**28:29** * Angalia Nyongeza A3. **28:31** * Au “kwa ujasiri wote.”

**KWA**

# WAROMA

**YALIYOMO**

1 Paulo, mtumwa wa Kristo
Yesu aliyeitwa awe mtu-
me na kuwekwa kando
kwa ajili ya habari njema ya
Mungu,[a] 2 ambayo aliahidi
mapema kupitia manabii wake
katika Maandiko matakatifu,
3 kuhusu Mwana wake, ali-
yetokana na uzao wa* Dau-
di[a] kulingana na mwili, 4 la-
kini ambaye kwa nguvu alita-
ngazwa kuwa Mwana wa Mu-
ngu[b] kulingana na roho ya

SURA YA 1
a Mdo 9:11, 15

Safu ya 2
a 2Sa 7:8, 12; Lu 1:32; 2Ti 2:8
b Zb 2:7; Ebr 1:5

1:3 * Tnn., "mbegu ya."

utakatifu kupitia ufufuo kuto-
ka kwa wafu[a]—ndiyo, Yesu Kri-
sto Bwana wetu. **5** Kupitia
yeye tulipokea fadhili zisizo-
stahiliwa na utume[b] ili watu
wa mataifa yote[c] wamtii na
kuwa na imani na kulitukuza
jina lake, **6** ninyi pia mmei-
twa kutoka kwa mataifa hayo
ili muwe wa Yesu Kristo—
**7** kwa ninyi nyote mlio huko
Roma mkiwa wapendwa wa
Mungu, walioitwa wawe wata-
katifu:

Na muwe na fadhili zisizo-
stahiliwa na amani kutoka
kwa Mungu Baba yetu na Bwa-
na Yesu Kristo.

**8** Kwanza kabisa, nina-
mshukuru Mungu wangu kupi-
tia Yesu Kristo kuwahusu ni-
nyi nyote, kwa sababu imani
yenu inazungumzwa ulimwe-
nguni kote. **9** Kwa maana
Mungu, ambaye ninamtolea
utumishi mtakatifu kwa roho
yangu kuhusiana na ile haba-
ri njema kuhusu Mwana wake,
ni shahidi wangu wa jinsi ni-
navyowataja sikuzote katika
sala zangu bila kuacha,[d]
**10** nikiomba kwamba ikiwe-
zekana, hatimaye nifanikiwe
kuja kwenu kwa mapenzi ya
Mungu. **11** Kwa maana nina-
tamani kuwaona ninyi ili ni-
wape zawadi ya kiroho kusu-
di mfanywe imara; **12** au ba-
dala yake, tutiane moyo,*[e] kila
mmoja kupitia imani ya mwen-
zake, yenu na yangu pia.

**13** Lakini, akina ndugu, si-
taki mkose kujua kwamba
mara nyingi nilikusudia kuja
kwenu ili nipate matunda kati
yenu pia kama ilivyo katika
mataifa mengine, lakini nime-
zuiwa mpaka sasa. **14** Mimi
nina deni kwa Wagiriki na kwa
watu wa mataifa ya kigeni,*
kwa wenye hekima na wasio
na akili pia: **15** kwa hiyo ni-
natamani kuwatangazia haba-
ri njema pia ninyi mlio huko
Roma.[a] **16** Kwa maana siio-
nei aibu habari njema;[b] kwa
kweli, hiyo ni nguvu za Mungu
kwa ajili ya wokovu kwa kila
mtu aliye na imani,[c] kwanza
kwa Myahudi[d] na pia kwa Mgi-
riki.[e] **17** Kwa sababu kupitia
habari njema, uadilifu wa Mu-
ngu unafunuliwa kupitia ima-
ni na kwa ajili ya imani,[f] kama
ilivyoandikwa: “Lakini mwadi-
lifu ataishi kupitia imani.”[g]

**18** Kwa kuwa ghadhabu ya
Mungu[h] inafunuliwa kutoka
mbinguni dhidi ya watu wote
wasiomwogopa Mungu na wa-
sio waadilifu ambao wanaika-
ndamiza kweli[i] kwa njia isiyo
ya uadilifu, **19** kwa sababu
mambo yanayoweza kujulika-
na kuhusu Mungu yako wazi
kabisa kati yao, kwa maana
Mungu aliyaweka wazi kwao.[j]
**20** Kwa maana sifa zake zi-
sizoonekana, zinaonekana
waziwazi tangu kuumbwa
kwa ulimwengu na kuende-
lea, kwa sababu zinaelewe-
ka kupitia vitu vilivyou-
mbwa,[k] yaani, nguvu zake za
milele[l] na Uungu,[m] hivi kwa-
mba hawana sababu ya kuji-
tetea. **21** Kwa maana inga-
wa walimjua Mungu, hawa-
kumtukuza yeye akiwa Mu-
ngu wala hawakumshukuru,
bali walikuwa wajinga katika
fikira zao na mioyo yao isiyo
na ufahamu ikawa na giza.[n]
**22** Ingawa walidai wana he-
kima, wakawa wapumbavu

SURA YA 1
a Mdo 13:33
b 1Ti 2:7
c Mdo 15:14; Gal 2:7
d 1Th 3:10; 2Ti 1:3
e 1Th 5:11; Ebr 10:25

Safu ya 2
a Mdo 19:21
b Mk 8:38; 2Ti 1:8
c Ebr 11:6
d Mdo 3:25, 26
e Mdo 18:5, 6
f Yoh 3:36; Ro 3:21, 22
g Hab 2:4; Gal 3:11; Ebr 10:38
h Ro 2:5; Efe 5:6
i Ro 1:25
j Zb 19:1; Mdo 14:17
k Isa 40:26; Ufu 4:11
l Yer 10:12
m Zb 103:19; Yer 10:10; Ufu 15:3
n Mwa 6:5

**1:12** * Au “kuwe na ubadilishanaji wa kitia moyo.”

**1:14** * Au “wasio Wagiriki.” Tnn., “wabaribari.”

**23** na kuugeuza utukufu wa
Mungu asiyeweza kuharibi-
ka kuwa kitu kama sanamu ya
mwanadamu anayeweza kuha-
ribika* na ya ndege na viumbe
wenye miguu minne na viu-
mbe wanaotambaa.[a]
**24** Kwa hiyo, kwa kupatana
na tamaa za mioyo yao, Mu-
ngu aliwaacha katika uchafu,
ili miili yao ivunjiwe heshima
kati yao. **25** Waliibadili kweli
ya Mungu kwa ajili ya uwongo,
nao wakaabudu* uumbaji na
kuutolea utumishi mtakati-
fu badala ya kumtolea Muu-
mba, anayesifiwa milele. Ami-
na. **26** Ndiyo sababu Mungu
aliwaacha katika hamu isiyo-
dhibitiwa ya ngono,[b] kwa maa-
na wanawake wao walibadili
matumizi yao ya asili kuwa
kinyume cha asili;[c] **27** vivyo
hivyo pia wanaume waliacha
matumizi ya asili ya* mwa-
namke na kuwakiana tamaa
kali za uchu wao kwa wao,
wanaume kwa wanaume,[d] wa-
kitenda mambo machafu na
kupokea ndani yao wenyewe
adhabu# kamili, kwa sababu
ya kosa lao.[e]
**28** Kwa sababu waliona hai-
fai kumkubali Mungu,* Mungu
aliwaacha katika hali ya aki-
li isiyokubalika, ili wafanye
mambo yasiyofaa.[f] **29** Nao
wakajaa kila namna ya uko-
sefu wa uadilifu,[g] uovu,
pupa,*[h] na ubaya, wakiwa
wamejaa wivu,[i] uuaji,[j] mizo-
zo, udanganyifu,[k] na nia ya ku-
waumiza wengine,[l] wakiwa wa-
nong'onezaji,# **30** wasenge-
nyaji,[a] wenye kumchukia Mu-
ngu, wenye dharau, wenye ma-
jivuno, wenye kujidai, we-
nye kutunga mambo maba-
ya,* wasiotii wazazi,[b] **31** wa-
sio na uelewaji,[c] wanaovunja
makubaliano, wasio na upe-
ndo wa asili, na wasio na rehe-
ma. **32** Ingawa wanajua vizu-
ri amri ya uadilifu ya Mungu
—kwamba wale wanaozoea ku-
fanya mambo kama hayo
wanastahili kifo[d]—wanaende-
lea kuyafanya na pia wanaku-
baliana na wale wanaozoea ku-
yafanya.

**2** Kwa hiyo huwezi kujitetea,
ewe mwanadamu, hata
uwe nani,[e] ikiwa unahuku-
mu; kwa maana unapomhu-
kumu mwingine, unajihukumu
wewe mwenyewe, kwa saba-
bu wewe unayehukumu ume-
zoea kufanya mambo hayoha-
yo.[f] **2** Sasa tunajua kwamba,
hukumu ya Mungu inapatana
na kweli, dhidi ya wale wanao-
zoea kufanya mambo hayo.
**3** Lakini ewe mwanadamu,
unadhani utaponyoka huku-
mu ya Mungu unapowahuku-
mu wale wanaozoea kufanya
mambo hayo na bado wewe
unayafanya? **4** Au je, wewe
unadharau utajiri wa fadhili
zake[g] na uvumilivu*[h] na subi-
ra,[i] kwa sababu hujui kwamba
Mungu kwa fadhili zake ana-
jaribu kukuongoza wewe kwe-
nye toba?[j] **5** Lakini kulinga-
na na ukaidi wako na moyo
wako usiotubu, unajiwekea
akiba ya ghadhabu katika siku
ya ghadhabu na ya kufunuli-
wa kwa hukumu ya uadilifu
ya Mungu.[k] **6** Naye atamli-
pa kila mmoja kulingana na

SURA YA 1
a Yer 2:11, Mdo 17:29
b Gal 5:19, 1Th 4:4, 5
c Yud 7
d Mwa 19:5, Law 18:22, Law 20:13, 1Ko 6:9, 10
e Gal 6:7
f Gal 5:19-21
g 1Pe 4:3
h Kum 5:21
i Tit 3:3
j 1Yo 3:15
k 1Pe 2:1
l Efe 4:31

Safu ya 2
a 1Pe 2:1
b Kum 21:18, 21
c Ro 1:21
d Ufu 21:8

SURA YA 2
e Ro 2:9
f Mt 7:5
g Ro 11:22, Efe 1:7
h Ro 3:25
i Isa 30:18
j 2Pe 3:9
k 2Th 1:7, 8, Ufu 6:16, 17, Ufu 11:18

**1:23** *Au "kufa." **1:25** *Au "wakauheshimu sana." **1:27** *Au "mahusiano ya asili pamoja na." #Au "malipo." **1:28** *Au "hawakukubali kumjua Mungu katika ujuzi sahihi." **1:29** *Au "tamaa mbaya." #Au "wadaku; wambeya."

**1:30** *Au "yenye kudhuru." **2:4** *Au "ustahimilivu."

matendo yake:[a] 7 uzima wa
milele kwa wale wanaotafuta
utukufu na heshima na kuto-
haribika,[b] kwa uvumilivu ka-
tika kazi iliyo njema; 8 hata
hivyo, kwa wale wenye ugomvi
na wale wasioitii kweli laki-
ni wanatii ukosefu wa uadili-
fu, kutakuwa na ghadhabu na
hasira.[c] 9 Kutakuwa na dhi-
ki na taabu kwa kila mtu* ana-
yefanya mabaya, kwanza kwa
Myahudi na pia kwa Mgiriki;
10 bali utukufu na heshima
na amani kwa kila mtu anaye-
fanya mema, kwanza kwa
Myahudi[d] na pia kwa Mgiriki.[e]
11 Kwa maana Mungu hana
ubaguzi.[f]

12 Kwa kuwa wote waliofa-
nya dhambi bila sheria wataa-
ngamia pia bila sheria;[g] bali
wote waliofanya dhambi chini
ya sheria watahukumiwa kwa
sheria.[h] 13 Kwa maana wale
wanaosikia sheria sio waadili-
fu mbele za Mungu, bali
wale wanaoshika sheria wa-
tatangazwa kuwa waadilifu.[i]
14 Kwa maana watu wa ma-
taifa wasio na sheria[j] wanapo-
fanya kwa asili mambo ya she-
ria, watu hawa, ingawa hawa-
na sheria, wao ni sheria kwao
wenyewe. 15 Wao wenyewe
wanaonyesha kuwa yaliyomo
katika sheria yameandikwa
ndani ya mioyo yao, huku dha-
miri yao ikiwatolea ushahidi,
na kwa* fikira zao wenyewe
wanashtakiwa au hata kutete-
wa. 16 Hili litatendeka siku
ambayo Mungu kupitia Kri-
sto Yesu atahukumu mambo
ya siri ya wanadamu,[k] kulinga-
na na habari njema ninayoita-
ngaza.

17 Sasa, ikiwa wewe ni
Myahudi kwa jina[a] na unate-
gemea sheria na kujivunia
Mungu, 18 na unajua mape-
nzi yake na unakubali mambo
yaliyo bora kabisa kwa saba-
bu unafundishwa* kutokana
na Sheria,[b] 19 nawe unasa-
diki kwamba wewe ni kiongo-
zi wa vipofu, nuru kwa wa-
lio gizani, 20 mrekebishaji
wa wale wasio na akili, mwali-
mu wa watoto wadogo, na una
picha ya ujuzi na ya ile kwe-
li katika Sheria— 21 hata hi-
vyo, je, wewe unayemfundisha
mtu mwingine, hujifundishi
mwenyewe?[c] Wewe unayehu-
biri, “Usiibe,”[d] je, wewe huiba?
22 Wewe unayesema, “Usifa-
nye uzinzi,”[e] je, wewe hufa-
nya uzinzi? Wewe unayechu-
kia sanamu, je, wewe huiba
katika mahekalu? 23 Wewe
unayejivunia sheria, je, una-
mvunjia Mungu heshima kwa
kuivunja Sheria? 24 Kwa
maana “watu wanalikufuru
jina la Mungu miongoni mwa
mataifa kwa sababu yenu,”
kama ilivyoandikwa.[f]

25 Kwa kweli, kutahiriwa[g]
kuna faida ikiwa tu umezoea
kuifuata sheria;[h] lakini ikiwa
wewe huvunja sheria, kutahi-
riwa kwako kumekuwa kuto-
tahiriwa. 26 Kwa hiyo, ikiwa
mtu asiyetahiriwa[i] huyashika
matakwa ya uadilifu ya She-
ria, kutotahiriwa kwake kuta-
hesabiwa kuwa kutahiriwa, si-
vyo?[j] 27 Na mtu asiyetahiri-
wa kimwili, akiishika Sheria,
atakuhukumu wewe ambaye
huvunja sheria ingawa una
sheria zilizoandikwa na ume-
tahiriwa. 28 Kwa kuwa yeye
si Myahudi aliye hivyo kwa

---

2:9 * Au “nafsi ya kila mtu.” 2:15 * Tnn., “katikati ya.”

2:18 * Au “unafundishwa kwa mdomo.”

---

SURA YA 2

a Zb 62:12; Met 24:12; Mt 16:27
b 1Ko 15:53; Ufu 20:6
c Ro 1:18; Kol 3:6; Ebr 10:26, 27
d Yoh 4:22; Mdo 13:45, 46
e Mdo 15:14
f Kum 10:17; 2Nya 19:7; Mdo 10:34, 35
g Efe 2:12
h Ro 3:19
i Kum 30:14; Eze 20:11; Yak 1:22
j Zb 147:19, 20
k Yoh 5:22; Mdo 10:42; 1Pe 4:5

Safu ya 2

a Ro 9:6
b Kum 4:8
c Mt 23:2, 3
d Kut 20:15
e Kum 5:18
f Isa 52:5; Eze 36:20
g Mwa 17:10
h 1Ko 7:19; Gal 5:3
i Efe 2:11
j Ro 4:9, 10

nje,[a] wala kutahiriwa si kitu
kilicho nje, juu ya mwili.[b]
**29** Bali yeye ni Myahudi aliye
hivyo kwa ndani,[c] na kutahiri-
wa kwake ni kule kwa moyo[d]
kupitia roho, wala si kupitia
sheria zilizoandikwa.[e] Sifa ya
mtu huyo hutoka kwa Mungu,
si kwa wanadamu.[f]

**3** Basi, Myahudi ana ubora
gani, au kutahiriwa kuna
faida gani? **2** Ni nyingi katika
kila njia. Kwanza kabisa, wao
walikabidhiwa maneno mata-
katifu ya Mungu.[g] **3** Basi,
hali ikoje? Ikiwa wengine wa-
likosa imani, je, ukosefu wao
wa imani utaondoa uaminifu
wa Mungu? **4** La hasha! Bali
Mungu na aonekane kuwa wa
kweli,[h] hata ikiwa kila mwana-
damu ataonekana kuwa mwo-
ngo,[i] kama ilivyoandikwa:
“Ili uthibitike kuwa mwadilifu
katika maneno yako na ushi-
nde wakati unapohukumiwa.”[j]
**5** Hata hivyo, ikiwa ukosefu
wetu wa uadilifu unaonyesha
wazi uadilifu wa Mungu, tu-
seme nini? Mungu hakosi ku-
tenda kwa haki anapoonye-
sha ghadhabu yake, sivyo? (Ni-
naongea kama mwanadamu.)
**6** Hapana! Ikiwa hivyo, Mungu
atauhukumu ulimwengu jinsi
gani?[k]

**7** Lakini ikiwa kupitia uwo-
ngo wangu kweli ya Mungu
imeonekana wazi zaidi kwa
utukufu wake, kwa nini mimi
pia ninahukumiwa kuwa mte-
nda dhambi? **8** Na kwa nini
tusiseme, kama watu fulani
wanavyodai kwa uwongo kwa-
mba tunasema, “Tufanye
mambo mabaya ili mambo
mema yaje”? Hukumu dhidi ya
watu hao inapatana na haki.[l]

**9** Tuseme nini basi? Je, sisi
tuna hali bora zaidi? Si-
vyo hata kidogo! Kwa maa-
na hapo juu tumefanya shta-
ka kwamba Wayahudi na vile-
vile Wagiriki wote wako chini
ya dhambi;[a] **10** kama ili-
vyoandikwa: “Hakuna mwana-
damu mwadilifu, hakuna hata
mmoja;[b] **11** hakuna yeyote
aliye na ufahamu; hakuna ye-
yote anayemtafuta Mungu.
**12** Watu wote wamegeuka ka-
ndo, wote wamekuwa wasio-
faa kitu; hakuna yeyote ana-
yetenda kwa fadhili, hakuna
hata mmoja.”[c] **13** “Koo lao ni
kaburi lililo wazi, wamedanga-
nya kwa ndimi zao.”[d] “Sumu ya
nyoka iko nyuma ya midomo
yao.”[e] **14** “Na kinywa chao
kimejaa kulaani na uchungu.”[f]
**15** “Miguu yao inaharakisha
kwenda kumwaga damu.”[g]
**16** “Njia zao zina uharibifu na
maumivu, **17** nao hawajaijua
njia ya amani.”[h] **18** “Hakuna
hofu ya Mungu mbele ya ma-
cho yao.”[i]

**19** Sasa tunajua kwamba
mambo yote ambayo She-
ria inasema, inawaambia wale
walio chini ya Sheria, ili kila
kinywa kinyamazishwe na uli-
mwengu wote ustahili adhabu
kutoka kwa Mungu.[j] **20** Kwa
hiyo, hakuna mtu yeyote ata-
kayetangazwa* kuwa mwadi-
lifu mbele zake kupitia mate-
ndo ya sheria,[k] kwa maana ku-
pitia sheria tunapata ujuzi sa-
hihi kuhusu dhambi.[l]

**21** Lakini sasa uadilifu wa
Mungu umefunuliwa bila
sheria,[m] kama inavyoshuhu-
diwa na Sheria na Manabii,[n]
**22** ndiyo, uadilifu wa Mungu
kupitia imani katika Yesu Kri-
sto, kwa wote walio na ima-

**SURA YA 2**
a Yoh 8:39; Ufu 2:9
b 1Ko 7:19
c Ro 9:6
d Yer 4:4; Mdo 7:51; Flp 3:3
e Ro 7:6
f Yoh 5:44; 1Ko 4:5

**SURA YA 3**
g Kum 4:8; Zb 147:19, 20; Mdo 7:38
h Isa 55:10, 11; Yoh 8:26; 2Ti 2:13
i Hes 23:19; Zb 116:11
j Zb 51:4
k Zb 9:8; Zb 96:13; Zb 98:9; Mdo 17:31
l Ebr 2:2, 3

**Safu ya 2**
a Ro 3:23; Gal 3:22
b Met 20:9; Mhu 7:20
c Zb 14:1-3
d Zb 5:9
e Zb 140:3
f Zb 10:7; Yak 3:8, 9
g Met 1:16
h Isa 59:7, 8
i Zb 36:1
j Ro 2:12; Ro 5:13; Gal 3:10
k Gal 2:16; Gal 3:11
l Ro 7:9, 13; Gal 3:19
m Ro 1:16, 17
n Isa 53:11; Yer 31:34; Da 9:24

**3:20** *Tnn., “mwili wowote utakaota-ngazwa.”

ni. Kwa maana hakuna tofau-
ti.[a] **23** Kwa maana wote wa-
mefanya dhambi na kupungu-
kiwa na utukufu wa Mungu,[b]
**24** nayo ni zawadi ya bure[c]
kwamba wanatangazwa kuwa
waadilifu kwa fadhili zake zi-
sizostahiliwa[d] kupitia kuachi-
liwa huru kwa njia ya fidia
ambayo Kristo Yesu alilipa.[e]
**25** Mungu alimtoa kuwa dha-
bihu ya upatanisho*[f] kupitia
imani katika damu yake.[g] Ili-
kuwa hivyo ili kuonyesha ua-
dilifu wake mwenyewe, kwa
sababu Mungu kwa uvumili-
vu# wake alikuwa akizisame-
he dhambi zilizofanywa waka-
ti uliopita. **26** Ilikuwa hivyo
ili kuonyesha uadilifu wake[h]
katika majira haya, ili awe
mwadilifu hata anapomtanga-
za kuwa mwadilifu mtu aliye
na imani katika Yesu.[i]

**27** Basi, je, tuna sababu ya
kujisifu? Hatuna sababu. Ku-
pitia sheria gani? Ile ya
matendo?[j] Hapana, bali kupi-
tia sheria ya imani. **28** Kwa
maana tunajua kwamba mtu
hutangazwa kuwa mwadilifu
kwa imani bila matendo ya
sheria.[k] **29** Au je, yeye ni
Mungu wa Wayahudi peke
yao?[l] Je, yeye si Mungu wa
watu wa mataifa pia?[m] Ndi-
yo, pia wa watu wa mataifa.[n]
**30** Kwa kuwa Mungu ni mmo-
ja,[o] atawatangaza watu walio-
tahiriwa kuwa waadilifu[p] ku-
tokana na imani na watu wa-
siotahiriwa kuwa waadilifu[q]
kupitia imani yao. **31** Basi,
je, tunaifuta sheria kupitia
imani yetu? La hasha! Bada-
la yake, tunaiunga mkono
sheria.[r]

**3:25** * Au "dhabihu ya kufunika dhambi." # Au "ustahimilivu."

**4** Ikiwa ni hivyo, tutase-
ma alipata faida gani Abra-
hamu, babu yetu kulinga-
na na mwili? **2** Kwa mfano,
ikiwa Abrahamu alitangazwa
kuwa mwadilifu kwa sababu ya
matendo, angekuwa na saba-
bu ya kujisifu, lakini si mbe-
le za Mungu. **3** Kwani andiko
linasema nini? "Abrahamu ali-
kuwa na imani katika Yehova,*
na hilo likahesabiwa kwake
kuwa uadilifu."[a] **4** Basi kwa
mtu anayefanya kazi, malipo
yake hayahesabiwi kuwa fa-
dhili zisizostahiliwa bali ni
deni. **5** Kwa upande mwingi-
ne, mtu asiyefanya kazi bali
anaweka imani katika Yule
anayemtangaza kuwa mwadili-
fu mtu asiyemwogopa Mungu,
imani yake inahesabiwa kuwa
ni uadilifu.[b] **6** Kama vile
Daudi pia anavyosema kuhusu
furaha ya mtu ambaye Mungu
humhesabu kuwa mwadilifu
bila matendo: **7** "Wenye fu-
raha ni wale ambao matendo
yao ya kuasi sheria yamesa-
mehewa na ambao dhambi zao
zimefunikwa;* **8** mwenye fu-
raha ni mtu ambaye Yehova*
hatahesabu dhambi yake ka-
mwe."[c]

**9** Basi, je, furaha hiyo huja
tu kwa watu waliotahiriwa
au pia kwa watu wasiotahi-
riwa?[d] Kwa maana tunasema:
"Imani ya Abrahamu ilihesa-
biwa kwake kuwa uadilifu."[e]
**10** Basi, ilihesabiwa kuwa ua-
dilifu chini ya hali gani? Ali-
pokuwa ametahiriwa au kab-
la ya kutahiriwa? Ni kabla
ya kutahiriwa. **11** Naye ali-
pokea ishara[f]—yaani, kutahiri-
wa—kuwa muhuri wa* uadilifu

**4:3, 8** * Angalia Nyongeza A5. **4:7** * Au "zimesamehewa." **4:11** * Au "dhamana ya; uhakikisho wa."

SURA YA 3
a Gal 3:28
b Mhu 7:20
c Ro 5:17
d Efe 2:8
e Mt 20:28, 1Ti 2:5, 6, 1Pe 2:24
f Isa 53:11, 2Ko 5:19, 1Yo 2:1, 2, 1Yo 4:10
g Law 17:11, Mdo 13:39, Efe 1:7
h Zb 89:14
i 1Ko 1:30, 1Yo 1:9
j Mdo 13:38, 39, Efe 2:8, 9
k Gal 2:15, 16, Yak 2:24
l Mdo 17:26, 27
m Mdo 10:4
n Isa 54:5, Ro 10:12, Gal 3:14
o Kum 6:4, 1Ko 8:6, Efe 4:6
p 1Ko 7:18
q Gal 3:8
r Mt 5:17, Ro 8:3, 4, Ro 13:10

Safu ya 2

SURA YA 4
a Mwa 15:6, Gal 3:6, Yak 2:23
b Gal 2:15, 16
c Zb 32:1, 2
d Ro 3:30
e Ro 4:3
f Mwa 17:1, 2, 11

kwa imani aliyokuwa nayo ali-
pokuwa katika hali yake
ya kutotahiriwa, ili awe baba
ya wale wote walio na imani[a]
ingawa hawajatahiriwa, ku-
sudi wahesabiwe kuwa waa-
dilifu; **12** na ili awe baba ya
uzao uliotahiriwa, si kwa wale
tu wanaoshikamana na kuta-
hiriwa, bali pia kwa wale wa-
naotembea kwa utaratibu ka-
tika hatua za imani ambayo
baba yetu Abrahamu[b] aliku-
wa nayo katika hali ya kutota-
hiriwa.

**13** Kwa maana Abrahamu
au uzao wake* hawakupata
ahadi kwamba atakuwa mri-
thi wa ulimwengu kupitia she-
ria,[c] bali kupitia uadilifu
kwa imani.[d] **14** Kwa maana
ikiwa wale wanaoshika sheria
ni warithi, imani inakuwa isi-
yofaa kitu na ahadi imefutwa.
**15** Kwa kweli Sheria hutoke-
za ghadhabu,[e] lakini pasipo na
sheria, hakuna kosa lolote.[f]

**16** Ndiyo sababu ni kupitia
imani, ili iwe kulingana na fa-
dhili zisizostahiliwa,[g] kusu-
di ahadi iwe hakika kwa uzao
wake* wote,[h] si kwa wale tu
wanaoshika Sheria, bali pia
kwa wale wanaoshika imani
ya Abrahamu, ambaye ni
baba yetu sote.[i] **17** (Kama tu
ilivyoandikwa: “Nimekuweka
uwe baba ya mataifa mengi.”)[j]
Hili lilikuwa machoni pa Mu-
ngu, ambaye Abrahamu ali-
mwamini, anayewafanya wafu
kuwa hai na kuyaita mambo
yasiyokuwako kana kwamba
yako.* **18** Ingawa hakukuwa
na tumaini, lakini kwa kutege-
mea tumaini, alikuwa na ima-
ni kwamba angekuwa baba ya
mataifa mengi kulingana na
yale yaliyokuwa yamesemwa:
“Ndivyo utakavyokuwa uzao
wako.”*[a] **19** Na ingawa imani
yake haikudhoofika, alifikiria
mwili wake mwenyewe, sasa
ukiwa kama tayari umekufa
(kwa kuwa alikuwa na umri
wa karibu miaka 100),[b] na pia
hali ya kufa* ya tumbo la uza-
zi la Sara.[c] **20** Lakini kwa
sababu ya ahadi ya Mungu,
yeye hakusitasita kwa kuko-
sa imani; bali alikuwa mwenye
nguvu kwa imani yake, aki-
mpa Mungu utukufu **21** na
akiwa na uhakika kamili kwa-
mba Mungu alikuwa na uwe-
zo wa kutimiza kile alichoahi-
di.[d] **22** Kwa hiyo “ikahesabi-
wa kwake kuwa uadilifu.”[e]

**23** Hata hivyo, maneno “ili-
hesabiwa kwake” hayaku-
andikwa kwa ajili yake tu,[f]
**24** bali pia kwa ajili yetu
ambao itahesabiwa, kwa sa-
babu tunamwamini Yeye aliye-
mfufua Yesu Bwana wetu ku-
toka kwa wafu.[g] **25** Alitole-
wa kwa ajili ya makosa yetu[h]
na kufufuliwa kwa ajili ya ku-
tutangaza sisi kuwa waadi-
lifu.[i]

**5** Basi, kwa kuwa sasa tu-
metangazwa kuwa waadi-
lifu kutokana na imani,[j] na
tufurahie amani* pamoja na
Mungu kupitia Bwana wetu
Yesu Kristo,[k] **2** ambaye ku-
pitia kwake sisi pia tumepa-
ta fursa ya kuingia kwa ima-
ni katika fadhili hizi zisizo-
stahiliwa ambamo sasa tuna-
simama;[l] na tushangilie,* kwa
kutegemea tumaini la utuku-
fu wa Mungu. **3** Si hilo tu,

---

**4:13, 16** *Tnn., “mbegu yake.” **4:17** *Au labda, “anafanya vitu visivyokuwapo viwepo.”

**4:18** *Tnn., “mbegu yako.” **4:19** *Au “hali ya kuwa tasa.” **5:1** *Au labda, “tuna amani.” **5:2** *Au labda, “tunashangilia.”

---

SURA YA 4
a Ro 4:16; Gal 3:7
b Gal 3:29
c Mwa 12:1-3; Mwa 17:5, 6; Mwa 22:17, 18
d Ebr 11:8
e Ro 3:20; Ro 5:20; 2Ko 3:7
f Ro 5:13
g Ro 3:24
h Ro 9:8; Gal 3:29
i Ro 4:11
j Mwa 17:5

Safu ya 2
a Mwa 15:5; Ebr 11:17, 18
b Mwa 17:17
c Mwa 18:11; Ebr 11:11, 12
d Ebr 11:19
e Mwa 15:6; Yak 2:23
f Ro 15:4
g Mdo 2:24; Mdo 13:30; 1Pe 1:21
h Mt 20:28
i Isa 53:11, 12; 2Ko 5:21

SURA YA 5
j Mdo 13:38, 39
k Efe 2:14
l 2Ko 5:18; Efe 3:11, 12; Ebr 10:19

bali na tushangilie* tukiwa ka-
tika dhiki,[a] kwa kuwa tuna-
jua kwamba dhiki hutokeza
uvumilivu;[b] **4** nao uvumili-
vu, hali yenye kukubaliwa;[c]
nayo hali yenye kukubaliwa,
tumaini,[d] **5** nalo tumaini ha-
likatishi tamaa;[e] kwa sababu
upendo wa Mungu umemimi-
nwa ndani ya mioyo yetu kupi-
tia roho takatifu, ambayo tu-
lipewa.[f]

**6** Kwa maana, kwa kweli,
tulipokuwa bado dhaifu,[g] Kri-
sto alikufa wakati uliowekwa
kwa ajili ya watu wasiomwo-
gopa Mungu. **7** Kwa maana
ni vigumu kwa yeyote kufa
kwa ajili ya mtu mwadilifu;
hata hivyo labda mtu anawe-
za kuthubutu kufa kwa aji-
li ya mtu mwema. **8** Lakini
Mungu hupendekeza upendo
wake kwetu kwa kuwa tulipo-
kuwa bado watenda dhambi,
Kristo alikufa kwa ajili yetu.[h]
**9** Kwa kuwa sasa tumetanga-
zwa kuwa waadilifu kwa damu
yake,[i] tutaokolewa hata zaidi
kutokana na ghadhabu kupi-
tia yeye.[j] **10** Kwa maana, iki-
wa tulipokuwa adui tulipa-
tanishwa na Mungu kupitia
kifo cha Mwana wake,[k] tutao-
kolewa hata zaidi kwa uhai
wake, kwa kuwa sasa tumepa-
tanishwa. **11** Si hilo tu, bali
pia tunashangilia katika Mu-
ngu kupitia Bwana wetu Yesu
Kristo, ambaye kupitia kwake
sasa tumepokea upatanisho.[l]

**12** Hiyo ndiyo sababu, kama
vile kupitia mtu mmoja dha-
mbi iliingia katika ulimwengu
na kifo kupitia dhambi,[m] basi
kifo kikaenea kwa watu
wote kwa sababu wote wa-
likuwa wamefanya dhambi[n]—.
**13** Kwa maana dhambi iliku-
wa katika ulimwengu kabla ya
Sheria, lakini mtu yeyote ha-
hesabiwi kuwa na dhambi iki-
wa hakuna sheria.[a] **14** Hata
hivyo, kifo kilitawala kama
mfalme tangu Adamu mpaka
Musa, hata juu ya wale ambao
hawakuwa wamefanya dhambi
kama vile Adamu alivyofanya
kosa, ambaye ni mfano wa
yule aliyepaswa kuja.[b]

**15** Lakini zawadi si kama
lile kosa. Kwa maana ikiwa
kwa kosa la mtu mmoja we-
ngi walikufa, fadhili zisizo-
stahiliwa za Mungu na zawa-
di yake ya bure kupitia fadhi-
li zisizostahiliwa za mtu mmo-
ja,[c] Yesu Kristo, zilizidi* hata
zaidi kwa wengi![d] **16** Pia, ile
zawadi ya bure si sawa na ji-
nsi mambo yalivyotendeka ku-
pitia mtu mmoja aliyefanya
dhambi.[e] Kwa maana huku-
mu baada ya kosa moja iliku-
wa hatia,[f] lakini zawadi baa-
da ya makosa mengi ilikuwa
tangazo la uadilifu.[g] **17** Kwa
maana ikiwa kwa kosa la mtu
mmoja kifo kilitawala kama
mfalme kupitia mtu huyo,[h]
wale wanaopokea wingi wa fa-
dhili zisizostahiliwa na zawa-
di ya bure ya uadilifu[i] watata-
wala hata zaidi wakiwa wafal-
me[j] katika uzima kupitia mtu
mmoja, Yesu Kristo![k]

**18** Kwa hiyo basi, kama vile
kupitia kosa moja matokeo
kwa watu wa namna zote ya-
likuwa kuhukumiwa hatia,[l] vi-
vyo hivyo kupitia tendo moja
la kutetewa matokeo kwa
watu wa namna zote[m] ni wao
kutangazwa kuwa waadilifu
kwa ajili ya uzima.[n] **19** Kwa
maana kama vile kupitia ku-
totii kwa mtu mmoja we-
ngi walifanywa kuwa watenda

**SURA YA 5**

*a* Flp 2:17; 1Pe 4:12, 13
*b* Mdo 5:41, 42
*c* Yak 1:12
*d* Flp 1:18-20
*e* Yos 21:45
*f* 2Ko 1:22; Gal 4:6; Efe 1:13, 14
*g* Efe 2:1, 5
*h* Isa 53:12; Yoh 3:16; Efe 2:4, 5; 1Pe 3:18; 1Yo 4:10
*i* Mdo 13:38, 39; Ebr 9:14
*j* 1Th 1:10
*k* 2Ko 5:18; Kol 1:21, 22
*l* 2Ko 5:19
*m* Mwa 2:17; Mwa 3:6; Mwa 3:19; 1Ko 15:21
*n* Zb 51:5; Ro 3:23

**Safu ya 2**

*a* Ro 4:15
*b* 1Ko 15:45
*c* Ebr 2:9
*d* Isa 53:11; Mt 20:28
*e* Mwa 2:17; Mwa 3:6
*f* Mwa 3:17-19
*g* Ro 4:25
*h* Ro 5:12, 14
*i* Ro 3:24
*j* Ufu 5:9, 10; Ufu 20:4
*k* 1Pe 3:18; Ufu 1:5, 6
*l* 1Ko 15:21
*m* Ro 1:16; 1Ti 2:3, 4
*n* Yoh 10:10

**5:3** *Au labda, “tunashangilia.”

**5:15** *Au “zilifurika.”

dhambi,[a] vivyo hivyo pia kupi-
tia kutii kwa mtu mmoja we-
ngi watafanywa kuwa waadi-
lifu.[b] **20** Basi Sheria ilikuja
ili makosa yaongezeke.[c] Laki-
ni mahali ambapo dhambi ili-
zidi, fadhili zisizostahiliwa zi-
lizidi hata zaidi. **21** Kwa ku-
sudi gani? Ili kama vile dhambi
ilivyotawala kama mfalme pa-
moja na kifo,[d] vivyo hivyo pia
fadhili zisizostahiliwa zitawa-
le kama mfalme kupitia uadi-
lifu na kuleta uzima wa mile-
le kupitia Yesu Kristo Bwana
wetu.[e]

**6** Basi tuseme nini? Je, tue-
ndelee kuwa katika dha-
mbi, ili fadhili zisizostahili-
wa ziongezeke? **2** La ha-
sha! Kwa kuwa tulikufa kuhu-
siana na dhambi,[f] tunawezaje
kuendelea kuishi tena kati-
ka dhambi?[g] **3** Au je, ha-
mjui kwamba sisi sote tulio-
batizwa katika Kristo Yesu[h]
tulibatizwa katika kifo cha-
ke?[i] **4** Basi tulizikwa pamo-
ja naye kupitia ubatizo wetu
katika kifo chake,[j] ili kama vile
Kristo alivyofufuliwa kutoka
kwa wafu kupitia utukufu wa
Baba, vivyo hivyo sisi pia tu-
napaswa tutembee katika hali
mpya ya uzima.[k] **5** Ikiwa tu-
meungana pamoja naye katika
mfano wa kifo chake,[l] hakika
sisi pia tutaunganishwa pamo-
ja naye katika mfano wa ufu-
fuo wake.[m] **6** Kwa maana tu-
najua kwamba utu wetu wa za-
mani ulitundikwa mtini pamo-
ja naye,[n] ili mwili wetu wenye
dhambi usiwe na nguvu,[o] ili tu-
siendelee kuwa watumwa wa
dhambi.[p] **7** Kwa maana yule
ambaye amekufa ameondole-
wa* hatia ya dhambi yake.

**8** Isitoshe, ikiwa tumekufa
pamoja na Kristo, tunaami-
ni kwamba tutaishi pia pamo-
ja naye. **9** Kwa maana tuna-
jua kwamba Kristo, kwa kuwa
sasa amefufuliwa kutoka kwa
wafu,[a] hatakufa tena;[b] kifo si
bwana juu yake tena. **10** Kwa
maana kifo alichokufa, aliku-
fa kuhusiana na dhambi* mara
moja kwa wakati wote,[c] laki-
ni uhai anaoishi, anaishi ku-
husiana na Mungu. **11** Vivyo
hivyo ninyi, mjihesabu kuwa
wafu kuhusiana na dhambi la-
kini walio hai kuhusiana na
Mungu kupitia Kristo Yesu.[d]

**12** Kwa hiyo, msiruhusu
dhambi iendelee kutawala
kama mfalme katika miili
yenu inayoweza kufa[e] hivi
kwamba mzitii tamaa zake.
**13** Wala msiendelee kuitoa
miili yenu* kwa dhambi kuwa
silaha za ukosefu wa uadili-
fu, bali jitoeni wenyewe kwa
Mungu kama walio hai kuto-
ka kwa wafu, pia toeni miili
yenu* kwa Mungu kuwa silaha
za uadilifu.[f] **14** Kwa maana
dhambi haipaswi kuwa bwana
juu yenu, kwa kuwa ninyi ha-
mko chini ya sheria[g] bali chi-
ni ya fadhili zisizostahiliwa.[h]

**15** Tuseme nini basi? Je,
tufanye dhambi kwa sababu
hatuko chini ya sheria bali
chini ya fadhili zisizostahili-
wa?[i] La hasha! **16** Je, hamjui
kwamba mkijitoa kwa yeyote
kuwa watumwa watiifu, ninyi
ni watumwa wa yule mnaye-
mtii,[j] ama watumwa wa dha-
mbi[k] inayotokeza kifo[l] au wa
utii unaotokeza uadilifu?
**17** Lakini shukrani kwa Mu-
ngu kwamba ingawa wakati
fulani mlikuwa watumwa wa

SURA YA 5
a Ro 5:12
b Isa 53:11; Ebr 2:10
c Ro 3:20; Gal 3:19
d 1Ko 15:56
e Yoh 3:16; 1Yo 4:9

SURA YA 6
f 1Pe 2:24
g Ebr 10:26, 27
h 1Ko 12:13; Gal 3:27
i Mk 10:38, 39; 1Ko 15:29
j Kol 2:12
k Kol 3:10; 1Yo 3:14
l 2Ko 4:10; Flp 3:10
m 1Ko 15:42, 49
n Gal 5:24
o Kol 2:11; Kol 3:5
p 2Ko 7:1

Safu ya 2
a Mdo 13:34
b Ufu 1:17, 18
c Ebr 9:28; 1Pe 3:18
d 1Pe 2:24
e Mwa 4:7
f Ro 12:1
g Ro 7:6; Gal 5:18; Kol 2:13, 14
h Yoh 1:17
i Ro 5:21
j 2Pe 2:19
k Yoh 8:34
l Ro 6:23

**6:7** *Au “amefunguliwa; amesamehewa.”

**6:10** *Yaani, kuondoa dhambi. **6:13** *Tnn., “viungo vyenu.”

dhambi, sasa mmekuwa watii-
fu kutoka moyoni kwa kiele-
lezo cha fundisho mlilokabi-
dhiwa. **18** Ndiyo, kwa kuwa
mliwekwa huru kutoka katika
dhambi,[a] mmekuwa watumwa
wa uadilifu.[b] **19** Ninazungu-
mza kwa maneno ya kibina-
damu kwa sababu ya udhai-
fu wa miili yenu; kwa maana
kama mlivyovitoa viungo vye-
nu kuwa watumwa wa mambo
machafu na uasi sheria unao-
tokeza uasi sheria, basi sasa
vitoeni viungo vyenu viwe wa-
tumwa wa uadilifu unaotoke-
za utakatifu.[c] **20** Kwa maana
mlipokuwa watumwa wa dha-
mbi, mlikuwa huru kuhusiana
na uadilifu.

**21** Basi, mlikuwa mkizaa
matunda gani wakati huo?
Mambo ambayo sasa mna-
yaonea aibu. Kwa maana mwi-
sho wa mambo hayo ni kifo.[d]
**22** Hata hivyo, sasa, kwa vile
mliwekwa huru kutoka kati-
ka dhambi na kuwa watumwa
wa Mungu, mnazaa matunda
katika utakatifu,[e] na mwisho
ni uzima wa milele.[f] **23** Kwa
maana mshahara ambao dha-
mbi hulipa ni kifo,[g] lakini za-
wadi ambayo Mungu hutoa ni
uzima wa milele[h] kupitia Kri-
sto Yesu Bwana wetu.[i]

**7** Akina ndugu, je, inaweze-
kana kwamba hamjui (kwa
maana ninasema na wale wa-
naoijua sheria) kuwa Sheria
ni bwana juu ya mtu anapoku-
wa hai? **2** Kwa mfano, mwa-
namke aliyeolewa amefungwa
na sheria kwa mume wake aki-
wa hai; lakini mume wake aki-
fa, yuko huru kutoka katika
sheria ya mume wake.[j] **3** Hi-
vyo basi, mume wake aki-
wa hai, mwanamke huyo atai-
twa mzinzi ikiwa atakuwa wa
mwanamume mwingine.[a] La-
kini mume wake akifa, yuko
huru kutoka kwa sheria ya
mume, basi mwanamke huyo
si mzinzi ikiwa ataolewa na
mwanamume mwingine.[b]

**4** Basi, ndugu zangu, ninyi
pia mlifanywa wafu kuhusia-
na na Sheria kupitia mwili wa
Kristo, ili muwe wa mwingi-
ne,[c] yule aliyefufuliwa kuto-
ka kwa wafu,[d] ili tumzalie Mu-
ngu matunda.[e] **5** Kwa maa-
na tulipokuwa tukiishi kuli-
ngana na mwili, tamaa zenye
dhambi zilizoamshwa na She-
ria zilikuwa zikifanya kazi ka-
tika miili yetu* ili kuzaa ma-
tunda ya kifo.[f] **6** Lakini sasa
tumewekwa huru kutoka kati-
ka Sheria,[g] kwa sababu tume-
kufa kwa kile ambacho kili-
tuzuia, ili tuwe watumwa ka-
tika maana mpya kwa roho,[h]
wala si katika maana ya zama-
ni kwa sheria zilizoandikwa.[i]

**7** Basi, tuseme nini? Je,
Sheria ni dhambi? La ha-
sha! Kwa kweli, singejua dha-
mbi ikiwa Sheria haingekuwa-
po.[j] Kwa mfano, mimi singe-
jua tamaa ikiwa Sheria hainge-
sema: “Usitamani.”[k] **8** Lakini
dhambi, kwa kutumia amri
hiyo ilipata nafasi ya kutoke-
za ndani yangu tamaa ya kila
aina, kwa maana bila sheria
dhambi ilikuwa imekufa.[l]
**9** Kwa kweli, wakati mmoja ni-
likuwa hai bila sheria. Laki-
ni amri ilipofika, dhambi ika-
wa hai tena, lakini mimi nika-
fa.[m] **10** Na amri iliyokuwa ya
kuongoza kwenye uzima,[n] ni-
liiona kuwa inaongoza kwenye
kifo. **11** Kwa maana dhambi
kwa kutumia amri hiyo ilipa-
ta nafasi ya kunishawishi na

SURA YA 6
*a* Yoh 8:31, 32
*b* 1Pe 2:24
*c* Ro 12:1
*d* Ro 8:6; Gal 5:19-21
*e* Gal 5:22, 23
*f* 1Ko 9:25
*g* Mwa 2:17
*h* Mt 25:46; 1Pe 1:3, 4
*i* 1Ti 1:16; 1Yo 2:1, 2; Yud 21

SURA YA 7
*j* 1Ko 7:39

Safu ya 2
*a* Mt 5:32; Mt 19:9; Mk 10:11, 12; Lu 16:18
*b* 1Ko 7:8, 9; 1Ti 5:14
*c* 2Ko 11:2
*d* Mdo 5:30; 2Ko 5:15
*e* Gal 5:22, 23; Kol 1:10
*f* Yak 1:14, 15
*g* Ro 10:4; Efe 2:15; Kol 2:13, 14
*h* Ro 12:11
*i* Gal 3:10
*j* Ro 3:20; Gal 3:19
*k* Kut 20:17; Kum 5:21
*l* Ro 4:15; Ro 5:20
*m* 2Ko 3:6
*n* Law 18:5; Lu 10:26-28

**7:5** * Tnn., “viungo vyetu.”

kuniua kupitia amri. **12** Basi
Sheria yenyewe ni takatifu, na
amri ni takatifu na yenye ua-
dilifu na ni njema.[a]

**13** Kwa hiyo, je, lililo jema
lilinisababishia kifo? La ha-
sha! Lakini dhambi ilifanya hi-
vyo, ili ionyeshwe kuwa dha-
mbi ndiyo inayoniletea kifo
kupitia lile lililo jema,[b] ili ku-
pitia amri dhambi iwe mbaya
zaidi.[c] **14** Kwa maana tuna-
jua kwamba Sheria ni ya kiro-
ho, lakini mimi ni wa kimwi-
li, nimeuzwa kwenye dhambi.[d]
**15** Kwa kuwa sielewi kile ni-
nachokifanya. Kwa maana si-
fanyi kile ninachotaka, bali ni-
nafanya kile ninachochukia.
**16** Hata hivyo, ikiwa ninafa-
nya jambo nisilotaka, naku-
bali kwamba Sheria ni nzuri.
**17** Lakini sasa si mimi tena
ninayelifanya, bali ni dha-
mbi inayokaa ndani yangu.[e]
**18** Kwa maana najua kwa-
mba ndani yangu, yaani, kati-
ka mwili wangu, halikai jambo
lolote jema; kwa kuwa nina ta-
maa ya kufanya mambo mema
lakini sina uwezo wa kuyafa-
nya.[f] **19** Kwa maana sifanyi
jambo jema ninalotaka, bali
ninafanya jambo baya nisilo-
taka. **20** Basi, ikiwa ninafa-
nya jambo nisilotaka, si
mimi tena ninayelifanya, bali
ni dhambi inayokaa ndani
yangu.

**21** Basi, mimi naona sheria
hii katika hali yangu: Ninapo-
taka kufanya yaliyo sawa, ya-
liyo mabaya yapo pamoja
nami.[g] **22** Kwa kweli naipe-
nda sheria ya Mungu kulinga-
na na mtu niliye kwa ndani,[h]
**23** lakini ninaona ndani ya
mwili wangu* sheria nyingi-
ne ikipigana na sheria ya aki-
li yangu[a] na kunichukua ma-
teka kwa sheria ya dhambi[b]
iliyo ndani ya mwili wangu.*
**24** Maskini mimi! Ni nani ata-
kayeniokoa kutoka katika
mwili unaopatwa na kifo hiki?
**25** Shukrani kwa Mungu ku-
pitia Yesu Kristo Bwana wetu!
Basi, kwa akili yangu mimi
ni mtumwa wa sheria ya Mu-
ngu, lakini kwa mwili wangu
mimi ni mtumwa wa sheria ya
dhambi.[c]

**8** Kwa hiyo, wale walio ka-
tika muungano na Kristo
Yesu hawana hukumu ya ha-
tia. **2** Kwa maana sheria ya
roho ambayo hutokeza uzima
katika muungano na Kristo
Yesu imewaweka ninyi huru[d]
kutoka katika sheria ya dha-
mbi na kifo. **3** Kile amba-
cho Sheria ilishindwa kufa-
nya[e] kwa sababu ilikuwa dhai-
fu[f] kupitia mwili, Mungu ali-
fanya kwa kumtuma Mwana
wake mwenyewe[g] akiwa kati-
ka mfano wa mwili wenye dha-
mbi[h] na kuhusu dhambi, akii-
hukumu dhambi katika mwili,
**4** ili takwa la uadilifu la She-
ria litimizwe ndani yetu[i] sisi
tunaotembea, si kulingana na
mwili, bali kulingana na roho.[j]
**5** Kwa kuwa wale wanaoishi
kulingana na mwili hukaza
akili zao kwenye mambo ya
mwili,[k] lakini wale wanaoi-
shi kulingana na roho kwe-
nye mambo ya roho.[l] **6** Kwa
maana kukaza akili kwenye
mwili humaanisha kifo,[m] laki-
ni kukaza akili kwenye roho
humaanisha uzima na amani;[n]
**7** kwa sababu kukaza akili
kwenye mwili humaanisha ua-
dui na Mungu, kwa kuwa mwi-
li haujitiishi kwa sheria ya Mu-
ngu,[o] nao kwa kweli hauwe-

**SURA YA 7**
*a* Kum 4:8; Zb 19:8
*b* 1Ko 15:56
*c* Ro 5:13
*d* Zb 51:5; Yoh 8:34; Ro 6:16
*e* Mwa 8:21
*f* Mt 26:41
*g* Yer 17:9
*h* 2Ko 4:16; Efe 3:16; Efe 4:23, 24

**Safu ya 2**
*a* Gal 5:17; Yak 4:1
*b* Yoh 8:34
*c* Ro 6:13; Gal 5:17

**SURA YA 8**
*d* Yoh 8:31, 32; Yak 1:25
*e* Ro 3:20; Ebr 7:11
*f* Ebr 7:18
*g* 1Yo 4:9
*h* Yoh 1:14
*i* Ro 3:31
*j* Gal 5:16, 18
*k* Gal 5:19-21
*l* Gal 5:22, 23
*m* Ro 6:21
*n* Gal 6:7, 8
*o* Isa 59:2; Kol 1:21

**7:23** * Tnn., “viungo vyangu.”

zi kujitiisha. **8** Basi wale wa-
naopatana na mwili hawawezi
kumpendeza Mungu.
**9** Hata hivyo, ninyi hampa-
tani na mwili, bali mnapata-
na na roho,[a] ikiwa kweli roho
ya Mungu inakaa ndani yenu.
Lakini ikiwa mtu yeyote hana
roho ya Kristo, mtu huyo si
wake. **10** Lakini ikiwa Kristo
yuko katika muungano pamo-
ja nanyi,[b] mwili umekufa kwa
sababu ya dhambi, bali roho
ni uzima kwa sababu ya uadi-
lifu. **11** Basi, ikiwa roho ya
yule aliyemfufua Yesu kutoka
kwa wafu inakaa ndani yenu,
yule aliyemfufua Kristo Yesu
kutoka kwa wafu[c] ataifanya
pia miili yenu inayoweza kufa
iwe hai[d] kupitia roho yake ina-
yokaa ndani yenu.
**12** Basi, akina ndugu, sisi
tuna wajibu, si kwa mwili
ili tuishi kulingana na mwili;[e]
**13** kwa maana ikiwa mnaishi
kulingana na mwili hakika ni-
nyi mtakufa; bali mkiyaua ma-
zoea ya mwili[f] kwa roho, mtai-
shi.[g] **14** Kwa maana wote wa-
naoongozwa na roho ya Mu-
ngu, kwa kweli ndio wana wa
Mungu.[h] **15** Kwa maana ha-
mkupokea roho ya utumwa
inayosababisha woga tena,
bali mlipokea roho ya kufa-
nywa kuwa wana, roho amba-
yo kupitia hiyo tunapaza sau-
ti: *"Abba,** Baba!"[i] **16** Roho
yenyewe hutoa ushahidi pa-
moja na roho yetu[j] kwamba
sisi ni watoto wa Mungu.[k]
**17** Basi, ikiwa sisi ni watoto,
sisi pia ni warithi—warithi wa
Mungu kwelikweli, lakini wa-
rithi pamoja[l] na Kristo—mradi
tu tunateseka pamoja[m] ili pia
tutukuzwe pamoja.[n]

**8:15** *Neno la Kiebrania au Kiaramu li-
nalomaanisha "Ee Baba!"

**18** Kwa maana ninaona
kwamba mateso ya wakati
huu si kitu yakilinganishwa na
utukufu utakaofunuliwa ndani
yetu.[a] **19** Kwa kuwa uumbaji
unangojea na kutazamia kwa
hamu kufunuliwa kwa wana
wa Mungu.[b] **20** Kwa maa-
na uumbaji ulitiishwa chini
ya ubatili,[c] si kwa mapenzi
yake wenyewe bali kupitia
yule aliyeutiisha, kwa msingi
wa tumaini **21** kwamba uu-
mbaji wenyewe pia utawekwa
huru[d] kutoka katika utumwa
wa uharibifu na kuwa na uhu-
ru wenye utukufu wa wato-
to wa Mungu. **22** Kwa maana
tunajua kwamba uumbaji wote
unaendelea kuugua pamoja na
kuwa katika maumivu pamo-
ja mpaka sasa. **23** Si hilo tu,
bali sisi wenyewe pia tulio na
matunda ya kwanza, yaani, ile
roho, ndiyo, sisi wenyewe tu-
naugua ndani yetu wenyewe,[e]
huku tukingojea kwa hamu ku-
fanywa kuwa wana,[f] kuachili-
wa huru kutoka kwenye mii-
li yetu kupitia fidia. **24** Kwa
maana tuliokolewa katika tu-
maini hili; lakini tumaini li-
naloonekana si tumaini, kwa
kuwa mtu anapoona kitu, je,
yeye hukitumainia? **25** Laki-
ni tukitumainia[g] kile ambacho
hatuoni,[h] sisi huendelea ku-
kisubiri kwa hamu na uvumi-
livu.[i]
**26** Vivyo hivyo, roho pia hu-
toa msaada kwa ajili ya udhai-
fu wetu;[j] kwa maana tatizo ni
kwamba hatujui kile tunacho-
paswa kusali kuhusu kama tu-
navyohitaji, lakini roho ye-
nyewe hutuombea kwa kuugua
kusikotamkwa.* **27** Lakini
yule anayechunguza mioyo[k]

**8:26** *Au "kusikosemwa."

SURA YA 8
*a* Gal 5:25
*b* Yoh 15:4
*c* Mdo 2:24
*d* Efe 2:1, 5
*e* Gal 5:19-21
*f* 1Ko 9:27 Gal 5:24 Efe 4:22 Kol 3:5
*g* Gal 6:7, 8
*h* Yoh 1:12 Yoh 3:5
*i* Gal 4:4-6
*j* 1Ko 2:10, 12 2Ko 1:22
*k* Yoh 1:12 Gal 3:26 1Yo 3:2
*l* Lu 12:32 Gal 3:29
*m* Flp 1:29 Kol 1:24
*n* 1Ko 15:53 Ufu 3:21

Safu ya 2
*a* 2Ko 4:17 1Pe 4:13
*b* 1Yo 3:2
*c* Mwa 3:17-19
*d* Yoh 8:31, 32 1Ko 15:22
*e* 2Ko 5:1, 2
*f* Gal 4:4, 5 Efe 1:5 Ufu 21:7
*g* 1Pe 1:3, 4
*h* 2Ko 5:7
*i* Ro 5:3-5
*j* Yoh 14:16, 26 Yoh 16:7
*k* Yer 11:20

anajua maana ya roho, kwa sa-
babu inaomba kupatana na
Mungu kwa ajili ya watakatifu.

**28** Tunajua kwamba Mungu
huzifanya kazi zake zote zi-
shirikiane pamoja kwa ajili
ya mema ya wale wanaompe-
nda Mungu, wale ambao wa-
meitwa kulingana na kusu-
di lake;[a] **29** kwa sababu wale
aliowatambua kwanza, ali-
wachagua awali pia wafa-
nanishwe na mfano wa Mwa-
na wake,[b] ili awe mzaliwa wa
kwanza[c] kati ya ndugu wengi.[d]
**30** Isitoshe, wale aliowacha-
gua awali[e] ndio aliowaita pia;[f]
na wale aliowaita ndio aliowa-
tangaza kuwa waadilifu pia.[g]
Mwishowe wale aliowatanga-
za kuwa waadilifu ndio alio-
watukuza pia.[h]

**31** Basi, tuseme nini kuhu-
su mambo haya? Ikiwa Mu-
ngu yuko upande wetu, ni
nani atakayekuwa dhidi yetu?[i]
**32** Kwa kuwa hakusita ku-
mtoa hata Mwana wake mwe-
nyewe bali alimkabidhi kwa
ajili yetu sote,[j] je, hatatupa-
tia pia pamoja naye kwa fadhi-
li vitu vingine vyote? **33** Ni
nani atakayewashtaki walio-
chaguliwa wa Mungu?[k] Mungu
Ndiye anayewatangaza kuwa
waadilifu.[l] **34** Ni nani ataka-
yewahukumu? Kristo Yesu
ndiye aliyekufa, ndiyo, isito-
she yeye ndiye aliyefufuliwa,
aliye kwenye mkono wa kuu-
me wa Mungu[m] na ambaye pia
hutuombea.[n]

**35** Ni nani atakayetutenga
na upendo wa Kristo?[o] Je,
ni dhiki au taabu au mate-
so au njaa au uchi au hata-
ri au upanga?[p] **36** Kama ili-
vyoandikwa: “Kwa ajili yako
tunauawa mchana kutwa; tu-
mehesabiwa kuwa kondoo
wa kuchinjwa.”[a] **37** Badala
yake, katika mambo haya yote
tunatoka tukiwa tumeshinda
kabisa[b] kupitia yule aliyetu-
penda. **38** Kwa maana nime-
sadiki kwamba wala kifo wala
uzima wala malaika wala se-
rikali wala mambo yaliyopo
sasa wala mambo yatakayoku-
ja wala nguvu[c] **39** wala kimo
wala kina wala uumbaji mwi-
ngine wowote havitaweza ku-
tutenga na upendo wa Mungu
ulio katika Kristo Yesu Bwa-
na wetu.

**9** Ninasema kweli katika
Kristo; sisemi uwongo,
kama dhamiri yangu inavyoni-
tolea ushahidi katika roho ta-
katifu, **2** kwamba nina huzu-
ni kubwa na maumivu yasiyoi-
sha moyoni mwangu. **3** Kwa
maana ningetamani mimi
mwenyewe nitenganishwe na
Kristo, niwe aliyelaaniwa kwa
ajili ya ndugu zangu, watu
wangu wa ukoo kulingana na
mwili, **4** ambao ni Waisraeli.
Wao ndio waliofanywa kuwa
wana[d] na kupewa utukufu na
maagano[e] na Sheria[f] na utu-
mishi mtakatifu[g] na ahadi.[h]
**5** Wao ni uzao wa mababu,[i] na
Kristo alitoka kwao kulingana
na mwili.[j] Mungu, aliye juu ya
wote, asifiwe milele. Amina.

**6** Hata hivyo, si kwamba
neno la Mungu limeshindwa.
Kwa maana si wote wanaoto-
kana na Israeli ni “Israeli”
kihalisi.[k] **7** Wala si wote wa-
lio watoto kwa sababu wao
ni uzao wa* Abrahamu;[l] bada-
la yake, “Ule utakaoitwa uzao
wako# utapitia kwa Isaka.”[m]
**8** Yaani, watoto katika mwi-

**9:7** * Tnn., “mbegu ya.” # Tnn., “mbegu yako.”

SURA YA 8
a Efe 1:9-11; 2Ti 1:9
b Yoh 13:15; Ro 6:5; 1Ko 15:49
c Ebr 1:6
d Ebr 2:11
e Efe 1:5
f Flp 3:14; 1Th 2:12; Ebr 3:1
g Ro 5:18; Tit 3:7
h 2Ko 4:6
i Zb 118:6; 1Yo 4:4
j Yoh 3:16; Ro 3:25; 1Yo 4:9
k Isa 50:8
l Mdo 13:38, 39; Ebr 10:16, 17
m Zb 110:1
n Ebr 7:25; 1Yo 2:1
o Yoh 15:10
p 2Ko 4:8, 9

Safu ya 2
a Zb 44:22
b Yoh 16:33
c Efe 6:12

SURA YA 9
d Kut 4:22
e Mdo 3:25; Mdo 7:8
f Kut 24:12
g Mdo 26:7; Ebr 9:1
h Ro 4:13
i Kum 10:15
j Mt 1:17
k Ro 2:28; Ufu 2:9
l Yoh 8:39; Gal 3:29
m Mwa 21:12; Ebr 11:18

li si watoto wa Mungu kihali-
si,[a] lakini watoto kupitia aha-
di[b] ndio wanaohesabiwa kuwa
uzao.* **9** Kwa maana neno la
ahadi lilisema hivi: "Nitaku-
ja wakati huuhuu, na Sara ata-
kuwa na mwana."[c] **10** Laki-
ni si wakati huo tu, bali pia
Rebeka alipopata mimba ya
mapacha kupitia yule mwa-
namume mmoja, Isaka babu
yetu;[d] **11** kwa maana walipo-
kuwa bado hawajazaliwa wala
kufanya jambo lolote jema au
baya, ili kusudi la Mungu ku-
husu kuchagua liendelee ku-
tegemea, si matendo, bali
Yule ambaye huita, **12** Rebe-
ka aliambiwa: "Mkubwa ata-
kuwa mtumwa wa mdogo."[e]
**13** Kama ilivyoandikwa: "Ni-
limpenda Yakobo, lakini ni-
kamchukia Esau."[f]

**14** Basi, tuseme nini? Je,
Mungu ana ukosefu wa haki?
La hasha![g] **15** Kwa maana
anamwambia Musa: "Nita-
mwonyesha rehema yeyote ni-
nayetaka kumwonyesha rehe-
ma, nami nitamhurumia yeyo-
te ninayetaka kumhurumia."[h]
**16** Hivyo basi, haitegemei ji-
nsi mtu anavyotamani au ji-
tihada zake,* bali inatege-
mea Mungu, aliye na rehema.[i]
**17** Kwa maana andiko lina-
mwambia Farao: "Kwa sababu
hii nimekuacha ubaki: ili nio-
nyeshe nguvu zangu kuhusia-
na na wewe na ili jina langu li-
tangazwe katika dunia yote."[j]
**18** Hivyo basi, yeye humwo-
nyesha rehema yeyote anaye-
taka, lakini yeye humwacha
yeyote anayetaka awe mkaidi.[k]

**19** Kwa hiyo utaniuliza:
"Kwa nini bado analaumu?
Kwa maana ni nani amba-
ye amepinga mapenzi yake?"
**20** Lakini ewe mwanadamu
wewe ni nani hata uthubutu
kumjibu Mungu?[a] Je, kitu ki-
lichofinyangwa kitamwambia
yule aliyekifinyanga: "Kwa
nini ulinitengeneza hivi?"[b]
**21** Kwani, je, mfinyanzi hana
mamlaka juu ya udongo[c] ku-
fanya kutokana na donge li-
lelile chombo kimoja kwa ma-
tumizi yenye kuheshimika, na
kingine kwa matumizi yasiyo
ya kuheshimika? **22** Inaku-
waje basi, ikiwa Mungu, inga-
wa alikuwa na nia ya kuonye-
sha ghadhabu yake na kujuli-
sha nguvu zake, alivumilia
kwa subira nyingi vyombo vya
ghadhabu vilivyo tayari kwa
ajili ya uharibifu? **23** Na iki-
wa hilo lilifanywa ili ajuli-
she utajiri wa utukufu wake
kwa vyombo vya rehema,[d] ali-
vyotayarisha awali kwa aji-
li ya utukufu, **24** yaani, sisi,
ambao alituita si kutoka kati
ya Wayahudi peke yao bali pia
kutoka kati ya mataifa,[e] kuna
ubaya gani? **25** Ni kama ana-
vyosema pia katika Hosea:
"Wale ambao si watu wangu[f]
nitawaita 'watu wangu,' na
mwanamke ambaye hakupe-
ndwa, nitamwita 'mpendwa';[g]
**26** na mahali ambapo walia-
mbiwa, 'Ninyi si watu wangu,'
hapo wataitwa 'wana wa Mu-
ngu aliye hai.'"[h]

**27** Isitoshe, Isaya anapaza
sauti kuhusu Israeli: "Ijapo-
kuwa idadi ya wana wa Israe-
li huenda ikawa kama che-
mbe za mchanga wa bahari,
ni watu wachache tu waliob̄a-
ki watakaookolewa.[i] **28** Kwa
maana Yehova* atatoza he-
sabu duniani, na kuimaliza na

---

**9:8** * Tnn., "mbegu." **9:16** * Tnn., "yule anayetaka wala yule anayekimbia."

**9:28** * Angalia Nyongeza A5.

---

**SURA YA 9**

*a* Yoh 1:12, 13
*b* Gal 4:28
*c* Mwa 18:10, 14
*d* Mwa 25:21, 24
*e* Mwa 25:23
*f* Mal 1:2, 3; Ebr 12:16
*g* Kum 32:4; Ayu 34:10
*h* Kut 33:19
*i* Tit 3:4, 5
*j* Kut 9:16
*k* Kut 10:1; Kut 14:4

**Safu ya 2**

*a* Ayu 40:2
*b* Isa 29:16; Isa 45:9
*c* Isa 64:8; Yer 18:6
*d* 1Th 5:9
*e* Ro 11:13; Efe 3:6
*f* Efe 2:12
*g* Ho 2:23; Mt 21:43; 1Pe 2:10
*h* Ho 1:10; Gal 3:26
*i* Ho 1:10; Ro 11:4, 5

kuifupisha.”*[a] **29** Pia, kama
Isaya alivyotabiri: “Kama Ye-
hova* wa majeshi hangetua-
chia uzao,# tungekuwa kama
Sodoma, na tungefanana na
Gomora.”[b]

**30** Basi, tuseme nini? Kwa-
mba watu wa mataifa, ingawa
hawakuwa wakiufuatilia ua-
dilifu,[c] waliufikia uadilifu, ua-
dilifu unaotokana na imani;[d]
**31** lakini Israeli, ingawa wa-
likuwa wakiifuatilia sheria ya
uadilifu, hawakuifikia sheria.
**32** Kwa sababu gani? Kwa sa-
babu waliifuatilia, si kwa ima-
ni, bali kama kwa matendo.
Walijikwaa kwenye “jiwe la
kukwaza”;[e] **33** kama ilivyoa-
ndikwa: “Tazama! Ninaweka
katika Sayuni jiwe[f] la kukwa-
za na mwamba wa kuangusha,
lakini yeye anayemwamini ha-
takata tamaa.”[g]

**10** Akina ndugu, nia njema
ya moyo wangu na dua
yangu kwa Mungu kwa ajili
yao, kwa kweli, ni kwa ajili ya
wokovu wao.[h] **2** Kwa maana
ninawatolea ushahidi kwamba
wana bidii kwa ajili ya Mu-
ngu,[i] lakini si kulingana na
ujuzi sahihi. **3** Kwa sababu
ya kutojua uadilifu wa Mungu[j]
bali wakijaribu kujiwekea ua-
dilifu wao wenyewe,[k] ha-
wakujitiisha kwa uadilifu wa
Mungu.[l] **4** Kwa maana Kristo
ndiye mwisho wa Sheria,[m] ili
kila mtu aliye na imani* awe
na uadilifu.[n]

**5** Kwa kuwa Musa anaandi-
ka hivi kuhusu uadilifu kupi-
tia Sheria: “Mtu anayefanya
mambo hayo ataishi kupitia
mambo hayo.”[a] **6** Lakini ua-
dilifu unaotokana na ima-
ni husema: “Usiseme moyoni
mwako,[b] ‘Ni nani atakayepa-
nda juu mbinguni?’[c] yaani, ku-
mleta Kristo chini, **7** au, ‘Ni
nani atakayeshuka katika shi-
mo?’*[d] yaani, kumleta Kristo
juu kutoka kwa wafu.” **8** La-
kini linasema nini? “Neno hilo
liko karibu nawe, katika ki-
nywa chako na katika moyo
wako mwenyewe”;[e] yaani,
“neno” la imani, ambalo sisi
tunahubiri. **9** Kwa maana
ukitangaza waziwazi kwa ki-
nywa chako kwamba Yesu ni
Bwana,[f] na kuwa na imani mo-
yoni mwako kwamba Mungu
alimfufua kutoka kwa wafu,
utaokolewa. **10** Kwa sababu
kwa moyo mtu huwa na ima-
ni ili apate uadilifu, lakini kwa
kinywa mtu hufanya tanga-
zo la hadharani[g] ili apate
wokovu.

**11** Kwa kuwa andiko lina-
sema: “Yeyote anayemwami-
ni hatakata tamaa.”[h] **12** Kwa
maana hakuna tofauti kati
ya Myahudi na Mgiriki.[i] Kuna
Bwana yuleyule juu ya wote,
aliye tajiri* kwa wote wanao-
mwitia. **13** Kwa maana “kila
mtu anayeliitia jina la Yehova*
ataokolewa.”[j] **14** Hata hivyo,
watawezaje kumwitia ikiwa
hawajamwamini? Nao wa-
tamwaminije yule ambaye
hawajamsikia? Nao watasikia-
je bila mtu wa kuhubiri?
**15** Nao watahubirije isipoku-
wa wawe wametumwa?[k] Kama
ilivyoandikwa: “Jinsi inavyo-
pendeza miguu ya wale wa-
naotangaza habari njema ya
mambo mema!”[l]

---

**9:28** *Au “kuifanya haraka.” **9:29; 10:13** *Angalia Nyongeza A5. **9:29** #Tnn., “mbegu.” **10:4** *Au “anayeonyesha imani.”

**10:7** *Au “abiso.” Angalia Kamusi, uku. 2012. **10:12** *Au “mkarimu.”

---

**SURA YA 9**
*a* Isa 10:22, 23
*b* Isa 1:9
*c* Ro 10:20
*d* Ro 4:11; Flp 3:9
*e* Isa 8:14; Lu 20:17, 18; 1Ko 1:23
*f* Zb 118:22; Mt 21:42
*g* Isa 28:16; Ro 10:11; 1Pe 2:6

**SURA YA 10**
*h* Ro 9:3, 4
*i* Mdo 21:20; Gal 1:14
*j* Ro 1:16, 17
*k* Lu 16:15; Flp 3:9
*l* Lu 7:29, 30
*m* Mt 5:17; Ro 7:6; Efe 2:15; Kol 2:13, 14
*n* Gal 3:24

**Safu ya 2**
*a* Law 18:5; Gal 3:12
*b* Kum 9:4
*c* Kum 30:12
*d* Kum 30:13
*e* Kum 30:14
*f* Mdo 16:31
*g* 1Ko 9:16; 2Ko 4:13; Ebr 13:15
*h* Isa 28:16; Ro 9:33
*i* Mdo 15:7-9; Gal 3:28
*j* Yoe 2:32; Mdo 2:21
*k* Mt 28:19, 20
*l* Isa 52:7; Efe 6:14, 15

**16** Hata hivyo, si wote wa-
liotii habari njema. Kwa maa-
na Isaya anasema: “Yehova,*
ni nani ambaye ameamini ja-
mbo alilosikia kutoka kwe-
tu?”#[a] **17** Kwa hiyo imani hu-
fuata jambo lililosikiwa.[b]
Nalo jambo lililosikiwa ni
kupitia neno kumhusu Kristo.
**18** Lakini ninauliza, je, wali-
kosa kusikia? Kwa kweli, “sau-
ti yao ilifika katika dunia yote,
na ujumbe wao ulifika mpaka
kwenye miisho ya dunia ina-
yokaliwa.”[c] **19** Lakini ninau-
liza, je, kweli Israeli waliko-
sa kujua?[d] Kwanza Musa ana-
sema: “Nitawachochea muwe
na wivu kupitia lile ambalo
si taifa; nitawachochea muwe
na hasira kali kupitia taifa le-
nye ujinga.”[e] **20** Lakini Isa-
ya anakuwa na ujasiri sana
na kusema: “Wale ambao ha-
wakuwa wakinitafuta walini-
pata;[f] wale ambao hawakuwa
wakiuliza juu yangu walini-
jua.”[g] **21** Lakini anasema ku-
husiana na Israeli: “Mchana
kutwa nimewanyooshea miko-
no yangu watu wasiotii na wa-
kaidi.”[h]

**11** Basi ninauliza, je, Mu-
ngu aliwakataa watu
wake?[i] La hasha! Kwa maana
mimi pia ni Mwisraeli, wa uzao
wa* Abrahamu, kutoka kabi-
la la Benjamini. **2** Mungu ha-
kuwakataa watu wake, aliowa-
tambua kwanza.[j] Je, hamjui
andiko linavyosema kumhu-
su Eliya, anapomsihi Mungu
dhidi ya Israeli? **3** “Yehova,*
wamewaua manabii wako, wa-
mezibomoa madhabahu zako,
nami peke yangu nimebaki,
na sasa wanajaribu ku-
niua.”*[a] **4** Lakini neno la Mu-
ngu linamwambia nini? “Ni-
meacha watu 7,000 kwa ajili
yangu, watu ambao hawaku-
mpigia goti Baali.”[b] **5** Basi,
kwa njia hiyohiyo, wakati huu
pia, kuna mabaki kulingana
na kuchaguliwa[c] kupitia fa-
dhili zisizostahiliwa. **6** Basi
ikiwa ni kupitia fadhili zisizo-
stahiliwa,[d] si kupitia matendo
tena;[e] la sivyo, fadhili zisizo-
stahiliwa hazingekuwa tena
fadhili zisizostahiliwa.

**7** Tuseme nini, basi? Jambo
lilelile ambalo Israeli anatafu-
ta kwa bidii hakulipata, lakini
wale waliochaguliwa walilipa-
ta.[f] Hisia za wale wengine zili-
fanywa kuwa nzito,[g] **8** kama
ilivyoandikwa: “Mungu ame-
wapa roho ya usingizi mzito,[h]
macho yasiyoona na masikio
yasiyosikia, mpaka leo hii.”[i]
**9** Pia, Daudi anasema: “Meza
yao na iwe kitu kinachonasa
na mtego na kikwazo na ma-
lipo kwao. **10** Acha macho
yao yatiwe giza wasiweze kuo-
na, na sikuzote uwafanye wai-
namishe migongo yao.”[j]

**11** Basi ninauliza, Je, wali-
jikwaa na kuanguka kabi-
sa? La hasha! Lakini kwa
kujikwaa kwao, kuna woko-
vu kwa watu wa mataifa, ili
kuwachochea wawe na wivu.[k]
**12** Sasa ikiwa kujikwaa kwao
humaanisha utajiri kwa uli-
mwengu, na kupungua kwao
humaanisha utajiri kwa watu
wa mataifa,[l] je, idadi yao ka-
mili haitamaanisha hivyo hata
zaidi?

**13** Sasa ninazungumza na-
nyi mlio watu wa mataifa. Kwa

---

**10:16; 11:3** *Angalia Nyongeza A5. **10:16** #Au “ujumbe wetu.” **11:1** *Tnn., “mbegu ya.”

**11:3** *Au “kuchukua uhai (nafsi) wangu.”

---

**SURA YA 10**
a Isa 53:1; Yoh 12:37, 38
b Yoh 4:42
c Zb 19:4; Mdo 1:8
d Mt 10:5, 6; Mdo 2:14
e Kum 32:21
f Ro 9:30
g Isa 65:1
h Isa 65:2

**SURA YA 11**
i 1Sa 12:22; Yer 31:37
j Kut 19:5; Zb 94:14

**Safu ya 2**
a 1Fa 19:2, 14
b 1Fa 19:18
c Ro 9:27
d Efe 1:7; Efe 2:8
e Gal 2:15, 16
f Yoh 1:11, 12
g 2Ko 3:14, 15
h Isa 29:10
i Kum 29:4
j Zb 69:22, 23
k Kum 32:21; Ro 10:19
l Ro 9:23, 24

kuwa mimi ni mtume kwa ma-
taifa,[a] ninaitukuza* hudu-
ma yangu,[b] **14** ili kuona iki-
wa ninaweza kwa njia fula-
ni kuwachochea watu wangu
wawe* na wivu na kuwaokoa
baadhi yao. **15** Kwa maana
ikiwa kutupwa kwao[c] humaa-
nisha upatanisho kwa ulimwe-
ngu, kukubaliwa kwao kuta-
maanisha nini isipokuwa uzi-
ma kutoka kwa wafu? **16** Isi-
toshe, ikiwa sehemu ya donge
inayochukuliwa iwe matunda
ya kwanza ni takatifu, donge
lote pia ni takatifu; na ikiwa
mzizi ni mtakatifu, matawi pia
yako hivyo.

**17** Hata hivyo, ikiwa baa-
dhi ya matawi yalikatwa,
na ingawa wewe ni mzeitu-
ni wa mwituni, ulipandikizwa
kati yake na kuwa mshiriki
wa utajiri wa mzizi wa mzei-
tuni, **18** usijivune* dhidi ya
matawi. Kama ukijivuna# dhi-
di yake,[d] kumbuka kwamba,
si wewe unayebeba mzizi, bali
ni mzizi unaokubeba wewe.
**19** Basi, utasema: “Matawi
yalikatwa ili mimi nipandiki-
zwe.”[e] **20** Hilo ni kweli! Wa-
likatwa[f] kwa sababu waliko-
sa imani, lakini wewe umesi-
mama kwa imani.[g] Usiwe na
majivuno, bali uwe na woga.
**21** Kwa maana ikiwa Mungu
hakuyaacha matawi ya asili,
vivyo hivyo hatakuacha wewe.
**22** Kwa hiyo, fikiria fadhili[h]
na ukali wa Mungu. Kuna uka-
li kuwaelekea wale walioangu-
ka,[i] lakini kukuelekea wewe
kuna fadhili za Mungu mra-
di tu ukae katika fadhili
zake; la sivyo, wewe pia uta-
katwa. **23** Wao pia, ikiwa ha-
wataendelea kukosa imani,
watapandikizwa,[a] kwa kuwa
Mungu anaweza kuwapandiki-
za tena. **24** Kwa maana iki-
wa wewe ulikatwa kutoka
kwenye mzeituni wa mwituni
na kupandikizwa kinyume cha
asili kwenye mzeituni wa bu-
stani, je, hawa walio wa asili
hawatapandikizwa tena kwe-
nye mzeituni wao wenyewe?

**25** Kwa maana sitaki ninyi,
akina ndugu, mkose kuijua
siri hii takatifu,[b] ili msiwe we-
nye hekima machoni penu we-
nyewe: Hisia za Israeli zimeti-
wa uzito kwa kiasi fulani mpa-
ka idadi kamili ya watu wa
mataifa itakapoingia, **26** na
kwa njia hii Israeli wote[c] wa-
taokolewa. Kama ilivyoandi-
kwa: “Mkombozi* atakuja ku-
toka Sayuni[d] na kuondoa ma-
zoea ya kutomwogopa Mungu
kutoka katika Yakobo. **27** Na
hili ndilo agano langu pamo-
ja nao,[e] nitakapoondoa dha-
mbi zao.”[f] **28** Ni kweli, kuhu-
su habari njema wao ni adui
kwa ajili yenu, lakini kuhu-
su uchaguzi wa Mungu wao
ni wapendwa kwa ajili ya ma-
babu zao.[g] **29** Kwa kuwa Mu-
ngu hataghairi kwa sababu
ya zawadi na mwito anaotoa.
**30** Kwa maana kama vile ni-
nyi wakati fulani mlivyokuwa
watu wasiomtii Mungu[h] lakini
sasa mmeonyeshwa rehema[i]
kwa sababu ya kutotii kwao,[j]
**31** ndivyo pia hawa sasa wa-
mekuwa wasiotii na hivyo
mkaonyeshwa rehema, ili wao
wenyewe pia waonyeshwe re-
hema sasa. **32** Kwa maana
Mungu amewaweka wote pa-
moja katika kutotii,[k] ili awao-
nyeshe wote rehema.[l]

---

**11:13** *Au “ninaisifu.” **11:14** *Tnn., “mwili wangu uwe.” **11:18** *Au “usijigambe.” #Au “ukijigamba.”

**11:26** *Au “Mwokozi.”

---

**SURA YA 11**

a Mdo 9:15; Gal 1:15, 16; Efe 3:8
b Mdo 28:30, 31; Kol 1:23; 2Ti 4:5
c Mt 21:43
d 1Ko 10:12
e Mdo 15:14
f Mt 21:43
g Efe 2:8
h Ro 2:4
i Mt 23:38

**Safu ya 2**

a Mdo 2:38
b Efe 3:5, 6
c Ro 2:29; Ro 9:6; Gal 3:29
d Zb 14:7
e Isa 59:20, 21
f Isa 27:9
g Kum 10:15
h Efe 2:1, 2
i Mdo 15:7-9
j Mdo 7:51
k Ro 3:9
l 1Ti 2:3, 4

**33** Lo! Jinsi kilivyo kina cha
utajiri wa Mungu na hekima na
ujuzi! Jinsi hukumu zake zi-
sivyochunguzika na njia zake
zisivyotafutika! **34** Kwa maa-
na “ni nani ameijua akili ya
Yehova,* au ni nani amekuwa
mshauri wake?”[a] **35** Au, “Ni
nani amempa yeye kwanza,
hivi kwamba iwe lazima arudi-
shiwe?”[b] **36** Kwa sababu vitu
vyote vimetoka kwake, kupitia
yeye na kwa ajili yake. Kwake
yeye na kuwe na utukufu mi-
lele. Amina.

**12** Kwa hiyo akina ndugu,
ninawasihi kwa huruma
za Mungu, mtoe miili yenu[c]
iwe dhabihu iliyo hai, ta-
katifu,[d] na yenye kukubali-
ka kwa Mungu, utumishi mta-
katifu pamoja na nguvu zenu
za kufikiri.[e] **2** Na acheni ku-
finyangwa na mfumo huu wa
mambo,* bali mgeuzwe kwa
kufanya upya akili yenu,[f] ili
mjihakikishie wenyewe[g] ma-
penzi ya Mungu yaliyo mema
na yenye kukubalika na maka-
milifu.

**3** Kwa maana kupitia fadhi-
li zisizostahiliwa nilizopewa
ninamwambia kila mtu kati
yenu asijifikirie mwenyewe
kuliko ilivyo lazima kufikiri,[h]
bali afikiri ili awe na akili ti-
mamu, kila mmoja kama Mu-
ngu alivyompa* kipimo cha
imani.[i] **4** Kwa maana kama
vile tulivyo na viungo vingi
katika mwili mmoja,[j] lakini
viungo hivyo havifanyi kazi
ileile, **5** ndivyo sisi, ingawa
tuko wengi, ni mwili mmoja
katika muungano na Kristo,
lakini kila mmoja wetu ni kiu-
ngo cha mwingine.[a] **6** Basi,
kwa kuwa tuna zawadi zina-
zotofautiana kulingana na fa-
dhili zisizostahiliwa tulizo-
pewa,[b] kama ni ya unabii, na
tutoe unabii kulingana na
imani yetu; **7** au kama ni ya
huduma, na tuwe katika hu-
duma hii; au yule anayefu-
ndisha, na aendelee kufundi-
sha;[c] **8** au yule anayetia
moyo,* na atie moyo;#[d] yule
anayegawa,△ na afanye hivyo
kwa ukarimu;[e] yule anayesi-
mamia,⊠ na afanye hivyo kwa
bidii;□[f] yule anayeonyesha re-
hema, na afanye hivyo kwa
uchangamfu.[g]

**9** Upendo wenu na uwe
bila unafiki.[h] Chukieni mao-
vu;[i] shikamaneni na mema.
**10** Katika upendo wa ki-
ndugu iweni na upendo mwo-
roro kwa mtu na mwenzake.
Katika kuonyeshana heshima,
iweni wa kwanza.*[j] **11** Iwe-
ni wenye bidii,# msiwe wavi-
vu.△[k] Wakeni roho.[l] Mtumikie-
ni Yehova.*[m] **12** Shangilie-
ni katika tumaini. Vumilieni
chini ya dhiki.[n] Dumuni kati-
ka sala.[o] **13** Shirikini pamo-
ja na watakatifu kulingana na
mahitaji yao.[p] Iweni wakaribi-
shaji wageni.*[q] **14** Endelee-
ni kuwabariki wale wanaowa-
tesa;[r] muwe mkibariki msi-
we mkilaani.[s] **15** Shangilieni
na wale wanaoshangilia; lieni
na wale wanaolia. **16** Wafiki-
rieni wengine kama mnavyoji-
fikiria; msikazie akili zenu
kwenye mambo makuu,* bali

---

**11:34; 12:11** *Angalia Nyongeza A5. **12:2** *Angalia Kamusi, uku. 2012, “Mfumo wa mambo.” **12:3** *Au “alivyomgawia.”

**12:8** *Au “anayehimiza.” #Au “ahimize.” △Au “anayechangia.” ⊠Au “anayeongoza.” □Au “juhudi.” **12:10** *Au “chukueni hatua ya kwanza.” **12:11** #Au “jitihada.” △Au “msiwe wavivu katika kazi zenu.” **12:13** *Au “iweni wakarimu.” **12:16** *Au “msifikirie makuu.”

---

**SURA YA 11**
a Isa 40:13; Da 4:35
b Ayu 41:11

**SURA YA 12**
c Ro 6:13
d 2Ko 7:1; 1Pe 1:15
e 2Ti 1:7
f Efe 4:23, 24
g 1Ti 4:15
h Met 16:18; Gal 6:3; 1Pe 5:5
i Efe 2:8
j 1Ko 12:12

**Safu ya 2**
a 1Ko 12:25
b Efe 3:7
c 1Ti 5:17; 1Pe 4:10, 11
d 2Ti 4:2
e Kum 15:11; 2Ko 8:2
f 1Th 5:12; 1Pe 5:2
g Efe 4:32
h 1Ti 1:5; Yak 3:17; 1Pe 1:22
i Zb 97:10; Met 8:13
j Flp 2:3
k Met 13:4
l Mdo 18:24, 25
m Ro 6:22
n Mdo 14:22
o Flp 4:6; 1Th 5:17
p Met 3:27; 1Yo 3:17
q 1Pe 4:9; 3Yo 8
r Mt 5:44; Lu 6:27, 28
s Yak 3:9, 10

mwongozwe na mambo ya hali
ya chini.[a] Msiwe wenye heki-
ma machoni penu wenyewe.[b]
**17** Msimlipe yeyote uovu
kwa uovu.[c] Zingatieni mambo
yaliyo mema kulingana na
maoni ya* watu wote. **18** Iki-
wezekana, kwa kadiri inavyo-
wategemea ninyi, fanyeni
amani na watu wote.[d] **19** Wa-
pendwa, msijilipizie kisasi bali
iachieni nafasi ghadhabu;*[e]
kwa maana imeandikwa: “Ki-
sasi ni changu; mimi nitalipa,
asema Yehova.”#[f] **20** Lakini,
“ikiwa adui yako ana njaa, mli-
she; ikiwa ana kiu, mpe kitu
anywe; kwa maana kwa ku-
fanya hivyo utakusanya ma-
kaa ya mawe yanayowaka juu
ya kichwa chake.”*[g] **21** Usia-
che ushindwe na uovu, bali
endelea kuushinda uovu kwa
wema.[h]

**13** Kila mtu na ajitiishe*
kwa mamlaka zilizo ku-
bwa,[i] kwa maana hakuna
mamlaka isipokuwa kupitia
Mungu;[j] mamlaka zilizopo zi-
mewekwa na Mungu katika
vyeo vyao vya kadiri.[k] **2** Kwa
hiyo, yeyote anayepinga mam-
laka amechukua msimamo
dhidi ya mpango wa Mungu;
wale ambao wamechukua msi-
mamo dhidi ya mpango huo,
watajiletea hukumu wao we-
nyewe. **3** Kwa maana wata-
wala ni kitu cha kuogopesha,
si kwa tendo jema, bali kwa
baya.[l] Je, unataka usiogope
hiyo mamlaka? Endelea kufa-
nya mema,[m] nayo itakusifu;
**4** kwa maana hiyo ni mhudu-
mu wa Mungu kwako kwa fai-
da yako. Lakini ikiwa unafa-
nya mabaya, ogopa, kwa maa-
na haichukui upanga bila ku-
sudi. Hiyo ni mhudumu wa
Mungu, nayo hulipiza kisasi
ili kuonyesha ghadhabu* dhi-
di ya yule anayefanya mabaya.
**5** Kwa hiyo kuna sababu ya
lazima kwenu kujitiisha, si
kwa sababu ya ghadhabu
hiyo tu, bali pia kwa saba-
bu ya dhamiri yenu.[a] **6** Ndi-
yo maana mnalipa kodi pia;
kwa kuwa wao ni watumishi
wa Mungu kwa watu wote wa-
kitumikia daima kwa kusudi
hili. **7** Wapeni wote haki zao:
yule anayetaka kodi, kodi;[b]
yule anayetaka ushuru, ushu-
ru; yule anayetaka woga,
woga huo;[c] yule anayetaka he-
shima, heshima hiyo.[d]
**8** Msiwe na deni lolote kwa
mtu yeyote, isipokuwa ku-
pendana,[e] kwa maana ye-
yote anayempenda mwanada-
mu mwenzake ameitimiza she-
ria.[f] **9** Kwa maana sheria zi-
nazosema, “Usifanye uzinzi,[g]
usiue,[h] usiibe,[i] usitamani,”[j] na
amri nyingine yoyote iliyo-
po, zimejumlishwa katika ma-
neno haya: “Lazima umpende
jirani yako kama unavyoji-
penda mwenyewe.”[k] **10** Upe-
ndo haumfanyii uovu jirani;[l]
kwa hiyo, upendo ndio utimi-
zo wa sheria.[m]
**11** Nanyi fanyeni hivi kwa
sababu mnayajua majira,
kwamba tayari ni saa yenu
ya kuamka kutoka usingizini,[n]
kwa maana sasa wokovu wetu
uko karibu zaidi kuliko wakati
tulipoanza kuamini. **12** Usi-
ku umesonga sana; mchana
umekaribia. Kwa hiyo, na tu-
yaache matendo ya giza[o] na

---

**12:17** * Au “machoni pa.” **12:19** * Yaani, ghadhabu ya Mungu. # Angalia Nyongeza A5. **12:20** * Yaani, kupunguza uadui wake na kuyeyusha ugumu wake. **13:1** * Au “Kila nafsi na ijitiishe.”

**13:4** * Au “kuleta adhabu.”

---

**SURA YA 12**
a Lu 14:10; Lu 22:24-26; Yoh 13:14; Flp 2:3
b Ayu 37:24; Met 3:7
c 1Th 5:15; 1Pe 2:23; 1Pe 3:9
d 2Ti 2:24; Ebr 12:14; Yak 3:18
e Law 19:18; Mt 5:39
f Kum 32:35; Ebr 10:30
g Met 25:21, 22
h Kut 23:4; Mt 5:44; Lu 6:27

**SURA YA 13**
i Tit 3:1; 1Pe 2:13, 14
j Yoh 19:10, 11
k Mdo 17:26
l 1Pe 2:13, 14
m 1Pe 3:13

**Safu ya 2**
a 1Pe 2:19; 1Pe 3:16
b Mt 22:21; Mk 12:17; Lu 20:25
c Met 24:21
d 1Pe 2:13, 17
e Kol 3:14; 1Ti 1:5; 1Yo 4:11
f Gal 5:14; Yak 2:8
g Kut 20:14; Mt 5:27, 28; 1Ko 6:9, 10
h Mwa 9:6; Kum 5:17
i Kut 20:15
j Kut 20:17
k Law 19:18; Mt 22:39
l Lu 6:31; 2Ti 2:24
m Mt 22:37-40
n Lu 21:36; 1Th 5:6
o Efe 5:10, 11

tuvae silaha za nuru.[a] **13** Na
tujiendeshe kwa adabu[b] kama
wakati wa mchana, si katika
karamu zenye vurugu* na ule-
vi, si katika ngono isiyo ha-
lali na mwenendo mpotovu,#[c]
si katika mizozo na wivu.[d]
**14** Bali mvaeni Bwana Yesu
Kristo,[e] na msiwe mkipanga
mapema kwa ajili ya tamaa za
mwili.[f]

**14** Mkaribisheni mtu aliye
na udhaifu katika imani
yake,[g] lakini msihukumu ku-
husu maoni yanayotofautia-
na.* **2** Mtu mmoja ana ima-
ni ya kula kila kitu, lakini mtu
aliye dhaifu hula mboga za
majani tu. **3** Yule anayeku-
la asimdharau yule asiyekula,
na yule asiyekula asimhuku-
mu yule anayekula,[h] kwa maa-
na Mungu amemkaribisha.
**4** Wewe ni nani ili umhukumu
mtumishi wa mwingine?[i] Kwa
bwana wake yeye husimama
au kuanguka.[j] Kwa kweli, ata-
simamishwa, kwa maana Ye-
hova* anaweza kumsima-
misha.

**5** Mtu mmoja anahukumu
siku moja kuwa muhimu ku-
liko nyingine;[k] mwingine ana-
hukumu siku moja kuwa sawa
na nyingine zote;[l] kila mtu
na asadikishwe kikamili kati-
ka akili yake mwenyewe.
**6** Yule anayeishika siku hui-
shika kwa ajili ya Yehova.*
Pia, yule anayekula, anakula
kwa ajili ya Yehova,* kwa maa-
na yeye humshukuru Mungu;[m]
na yule asiyekula, hali cha-
kula kwa ajili ya Yehova,* na
bado yeye humshukuru Mu-
ngu.[a] **7** Hakuna hata mmoja
wetu anayeishi kwa ajili yake
mwenyewe tu,[b] na hakuna ye-
yote anayekufa kwa ajili yake
mwenyewe tu. **8** Kwa maana
tukiishi, tunaishi kwa ajili ya
Yehova,*[c] na tukifa, tunaku-
fa kwa ajili ya Yehova.* Basi
tukiishi na tukifa, sisi ni wa
Yehova.*[d] **9** Kwa maana kwa
kusudi hili Kristo alikufa na
akawa hai tena, ili awe Bwa-
na juu ya waliokufa na walio
hai pia.[e]

**10** Lakini kwa nini una-
mhukumu ndugu yako?[f] Au
kwa nini pia unamdharau
ndugu yako? Kwa maana
sisi sote tutasimama mbele
ya kiti cha hukumu cha Mu-
ngu.[g] **11** Kwa maana imea-
ndikwa: "'Kwa hakika kama
ninavyoishi,'[h] asema Yehova,*
'kila goti litapigwa mbele za-
ngu, na kila ulimi utakiri wazi-
wazi kwa Mungu.'"[i] **12** Hivyo
basi, kila mmoja wetu atatoa
hesabu kwa Mungu kwa ajili
yake mwenyewe.[j]

**13** Kwa hiyo tusiwe tukihu-
kumiana tena,[k] badala yake
tuazimie kutoweka kikwazo
au kizuizi mbele ya ndugu.[l]
**14** Ninajua, nami ninaamini
katika Bwana Yesu kwamba
hakuna kitu ambacho ndani
yake chenyewe ni kichafu;[m]
isipokuwa tu mtu anapokio-
na kitu kuwa kichafu, kwa-
ke yeye hicho huwa kichafu.
**15** Kwa maana ikiwa unamka-
sirisha ndugu yako kwa sa-
babu ya chakula, wewe hu-
tembei tena kulingana na
upendo.[n] Kwa chakula chako
usimwangamize* yule ambaye
Kristo alikufa kwa ajili

**SURA YA 13**
*a* 2Ko 6:4, 7; Efe 6:11; 1Th 5:8
*b* 1Pe 2:12
*c* Efe 4:19; 1Pe 4:3
*d* 2Ko 12:20
*e* 1Ko 11:1; Gal 3:27; Efe 4:24
*f* Gal 5:16

**SURA YA 14**
*g* Ro 15:1; 1Th 5:14
*h* Kol 2:16
*i* Mt 7:1; Yak 4:12
*j* 1Ko 4:4
*k* Gal 4:10
*l* Kol 2:16
*m* 1Ti 4:4

**Safu ya 2**
*a* 1Ko 10:31
*b* 1Ko 6:19, 20
*c* Zb 146:2; 1Pe 4:1, 2
*d* 1Th 4:14
*e* 1Th 5:10; Ufu 1:17, 18
*f* Lu 6:37; Ro 14:4
*g* Mdo 10:42; 2Ko 5:10
*h* Isa 49:18
*i* Isa 45:23
*j* Mhu 12:14; Mt 12:36; 2Ko 5:10
*k* Mt 7:1
*l* Mt 18:6; 1Ko 8:9; 1Ko 10:32
*m* Mt 15:11; Mdo 10:15; 1Ti 4:4
*n* Efe 5:2

---

**13:13** *Au "karamu za kupindukia." #Au "ufidhuli; matendo ya kuchukiza yanayofanywa bila aibu." Wingi wa neno la Kigiriki *a·selʹgei·a.* Angalia Kamusi, uku. 2012. **14:1** *Au labda, "maswali ya ndani." **14:4, 6, 8, 11** *Angalia Nyongeza A5.

**14:15** *Au "usimharibu."

yake.[a] **16** Kwa hiyo, msiache
mema mnayofanya yasemwe
vibaya. **17** Kwa maana Ufal-
me wa Mungu haumaanishi
kula na kunywa,[b] bali una-
maanisha uadilifu na amani
na shangwe pamoja na roho
takatifu. **18** Kwa maana ye-
yote anayemtumikia Kristo
kwa njia hii anakubalika kwa
Mungu naye ana kibali cha
wanadamu.

**19** Hivyo basi, na tufuati-
lie mambo yanayoleta ama-
ni[c] na mambo ya kujengana.[d]
**20** Acheni kuibomoa kazi
ya Mungu kwa ajili ya chaku-
la tu.[e] Ni kweli, vitu vyote ni
safi, lakini ni vibaya* kwa mtu
kula ikiwa itasababisha ki-
kwazo.[f] **21** Ni vema kutoku-
la nyama au kunywa divai au
kufanya jambo lolote ambalo
litamkwaza ndugu yako.[g]
**22** Imani uliyo nayo, endelea
kuwa nayo mbele za Mungu.
Mwenye furaha ni mtu asiye-
jihukumu mwenyewe kwa yale
anayokubali. **23** Lakini iki-
wa ana shaka, yeye akila ta-
yari atakuwa amehukumiwa
kuwa mwenye hatia, kwa saba-
bu hali kwa imani. Kwa kweli,
kila kitu ambacho hakitokani
na imani ni dhambi.

**15** Basi, sisi tulio na ngu-
vu tunapaswa kubeba
udhaifu wa wale wasio na ngu-
vu,[h] na tusiwe tukijipende-
za wenyewe.[i] **2** Kila mmo-
ja wetu na ampendeze jirani
yake kwa mema, ili kumjenga.[j]
**3** Kwa maana hata Kristo ha-
kujipendeza mwenyewe,[k] bali
kama ilivyoandikwa: “Shu-
tuma za wale wanaokushutu-
mu zimeniangukia.”[l] **4** Kwa
maana mambo yote yaliyoa-
ndikwa zamani yaliandikwa ili
kutufundisha,[a] ili kupitia uvu-
milivu wetu[b] na kupitia fara-
ja kutoka kwa Maandiko tuwe
na tumaini.[c] **5** Basi Mungu
anayetoa uvumilivu na faraja
na awawezeshe ninyi miongo-
ni mwenu wenyewe kuwa na
mtazamo uleule wa akili
ambao Kristo Yesu alikuwa
nao, **6** ili kwa umoja[d] na kwa
sauti moja* mumtukuze Mu-
ngu na Baba ya Bwana wetu
Yesu Kristo.

**7** Basi mkaribishane,*[e] kama
vile Kristo pia alivyowakaribi-
sha,[f] kwa kusudi la kumtuku-
za Mungu. **8** Kwa maana ni-
nawaambia kwamba Kristo
alikuwa mhudumu wa wale
waliotahiriwa[g] kwa ajili ya
ukweli wa Mungu, ili kuthibi-
tisha ahadi ambazo Yeye ali-
wapa mababu zao,[h] **9** na
kwamba mataifa yamtukuze
Mungu kwa sababu ya rehe-
ma yake.[i] Kama ilivyoandi-
kwa: “Ndiyo sababu nita-
kukiri wewe waziwazi kati
ya mataifa nami nitakwimbia
nyimbo za sifa.”[j] **10** Tena
anasema: “Furahini, enyi ma-
taifa, pamoja na watu wake.”[k]
**11** Tena: “Msifuni Yehova,*
enyi mataifa yote, na watu
wote wamsifu yeye.”[l] **12** Na
tena Isaya anasema: “Kutaku-
wa na mzizi wa Yese,[m] yule
anayesimama ili kutawala ma-
taifa;[n] na mataifa yatamtumai-
nia yeye.”[o] **13** Mungu anaye-
toa tumaini na awajaze ninyi
shangwe yote na amani kwa
kumtegemea, ili tumaini lenu
liongezeke* kwa nguvu za
roho takatifu.[p]

**14** Ndugu zangu, sasa mimi
mwenyewe nimesadiki kuwa-

**SURA YA 14**
*a* 1Ko 8:10, 11
*b* 1Ko 8:8
*c* Mt 5:9; Ro 12:18
*d* 1Ko 14:12; Ebr 10:24
*e* Ro 14:3; 1Ko 8:11
*f* 1Ko 8:9
*g* Ro 14:13; 1Ko 8:13; 1Ko 10:24

**SURA YA 15**
*h* Ro 14:1; 1Th 5:14
*i* 1Ko 10:24
*j* 1Ko 9:22; Flp 2:4
*k* Mk 10:45; Yoh 5:30
*l* Zb 69:9

**Safu ya 2**
*a* 1Ko 10:11; 2Ti 3:16, 17; 2Pe 1:19
*b* Ro 5:3, 4
*c* Zb 119:49, 50; Ebr 3:6; 1Pe 1:10
*d* 1Ko 1:10; 2Ko 13:11; Flp 2:2; 1Pe 3:8
*e* Flm 10, 17
*f* Yoh 6:37
*g* Mt 15:24; Yoh 1:11
*h* Mwa 22:16-18; Zb 89:3
*i* Ro 9:23, 24
*j* 2Sa 22:50; Zb 18:49
*k* Kum 32:43
*l* Zb 117:1
*m* Ufu 5:5
*n* Mwa 49:10
*o* Isa 11:1, 10; Mt 12:21
*p* Isa 40:31

**14:20** * Au “kosa.”

**15:6** * Tnn., “kinywa kimoja.” **15:7** * Au “muwakubali wengine.” **15:11** * Angalia Nyongeza A5. **15:13** * Au “lifurike.”

husu, kwamba ninyi pia mme-
jaa wema, mmejaa ujuzi wote,
na kwamba mnaweza kuonya-
na.* **15** Hata hivyo, nime-
waandikia waziwazi zaidi ku-
husu mambo fulani, ili kuwa-
kumbusha tena, kwa sababu
ya fadhili zisizostahiliwa nili-
zopewa kutoka kwa Mungu
**16** ili niwe mtumishi wa watu
wote wa Kristo Yesu kwa ma-
taifa.[a] Ninafanya kazi takatifu
ya habari njema ya Mungu,[b] ili
mataifa haya yawe toleo lina-
lokubalika, lililotakaswa kwa
roho takatifu.

**17** Basi nina sababu ya ku-
furahi katika Kristo Yesu ku-
husu mambo yanayohusia-
na na Mungu. **18** Kwa maa-
na sitathubutu kusema kuhu-
su chochote isipokuwa yale
ambayo Kristo amefanya ku-
pitia mimi ili mataifa yatii,
kwa maneno na matendo ya-
ngu, **19** kwa nguvu za isha-
ra na mambo ya ajabu,*[c] kwa
nguvu za roho ya Mungu, hivi
kwamba kutoka Yerusalemu
na kuzunguka mpaka Ilirika-
mu nimehubiri kikamili ha-
bari njema kuhusu Kristo.[d]
**20** Kwa kweli, katika njia
hii, nilikusudia kwamba nisi-
tangaze habari njema mahali
ambapo jina la Kristo lilikuwa
limetangazwa tayari, ili nisije-
nge juu ya msingi wa mtu mwi-
ngine; **21** bali, kama ilivyoa-
ndikwa: "Wale ambao hawaja-
pata ujumbe wowote kumhu-
su wataona, na wale ambao
hawajasikia wataelewa."[e]

**22** Pia hiyo ndiyo sababu ni-
lizuiwa mara nyingi kuja kwe-
nu. **23** Lakini sasa sina tena
eneo ambalo halijaguswa kati-
ka maeneo haya, na kwa
miaka mingi* nimetamani kuja
kwenu. **24** Kwa hiyo, nikisa-
firi kwenda Uhispania, natu-
maini kwamba nitawaona na
mtanisindikiza umbali fulani,
baada ya mimi kufurahia ushi-
rika wenu kwa muda. **25** La-
kini sasa ninakaribia kusafiri
kwenda Yerusalemu kuwahu-
dumia watakatifu.[a] **26** Kwa
maana wale walio Makedonia
na Akaya wamependezwa ku-
shiriki vitu vyao kwa kuwato-
lea mchango fulani walio ma-
skini kati ya watakatifu huko
Yerusalemu.[b] **27** Kweli, wa-
mependezwa kufanya hivyo,
na kwa hakika walikuwa wade-
ni kwao; kwa maana ikiwa ma-
taifa wameshiriki mambo yao
ya kiroho, wao pia wana deni
la kuwahudumia kwa vitu vyao
vya kimwili.[c] **28** Basi nikima-
liza jambo hili na kuwafikishia
mchango huu* salama, nitao-
ndoka na kupitia kwenu nikie-
lekea Uhispania. **29** Isitoshe,
najua kwamba nitakapokuja
kwenu nitakuja nikiwa na kipi-
mo kamili cha baraka kutoka
kwa Kristo.

**30** Sasa ninawahimiza ni-
nyi, akina ndugu, kupitia
Bwana wetu Yesu Kristo
na kupitia upendo wa roho,
kwamba mjikaze pamoja nami
katika kusali kwa Mungu kwa
ajili yangu,[d] **31** ili nikombo-
lewe[e] kutoka kwa wale wasio
waamini huko Yudea na kwa-
mba huduma yangu kwa
ajili ya Yerusalemu ikubalike
kwa watakatifu,[f] **32** ili kwa
mapenzi ya Mungu nije kwe-
nu nikiwa na shangwe na ku-
burudishwa pamoja nanyi.

---

**15:14** *Au "kufundishana." **15:19** *Au "miujiza."

**15:23** *Au labda, "kadhaa." **15:28** *Tnn., "tunda hili."

**SURA YA 15**
*a* Ro 11:13, Gal 2:7, 8
*b* Mdo 20:24
*c* Mdo 15:12, 2Ko 12:12
*d* Mdo 21:18, 19
*e* Isa 52:15

**Safu ya 2**
*a* Mdo 19:21, Mdo 20:22
*b* 1Ko 16:1, 2Ko 8:1-4, 2Ko 9:2, 12
*c* Gal 6:6, Ebr 13:16
*d* 2Ko 1:11, Efe 6:18, Kol 4:3, 1Th 5:25
*e* 2Th 3:1, 2
*f* Ro 15:26

**33** Mungu anayetoa amani
na awe pamoja nanyi nyote.[a]
Amina.

**16** Ninamtambulisha* kwe-
nu Fibi dada yetu,
ambaye ni mhudumu wa ku-
taniko lililo huko Kenkrea,[b]
**2** ili mumkaribishe katika
Bwana kwa njia inayowastahi-
li watakatifu, na kumpa msaa-
da wowote ambao huenda
akahitaji,[c] kwa maana yeye
pia alikuwa mtetezi wa wengi,
kutia ndani mimi mwenyewe.

**3** Wapeni salamu zangu Pri-
ska na Akila,[d] wafanyakazi
wenzangu katika Kristo Yesu,
**4** ambao wamehatarisha shi-
ngo zao kwa ajili yangu,*[e] na si
mimi tu ninayewashukuru bali
pia makutaniko yote ya ma-
taifa. **5** Pia salimuni kutani-
ko lililo katika nyumba yao.[f]
Msalimuni Epaineto mpendwa
wangu, aliye matunda ya kwa-
nza ya Asia kwa ajili ya
Kristo. **6** Msalimuni Maria,
ambaye amefanya kazi kwa bi-
dii kwa ajili yenu. **7** Wasa-
limuni Androniko na Yunia,
watu wangu wa ukoo[g] na wa-
fungwa wenzangu, ambao ni
watu wanaojulikana kwa mitu-
me na ambao wamekuwa kati-
ka muungano na Kristo muda
mrefu zaidi yangu.

**8** Mpeni salamu zangu Amp-
liato, mpendwa wangu kati-
ka Bwana. **9** Salimuni Urba-
no mfanyakazi mwenzetu kati-
ka Kristo, na Stako mpendwa
wangu. **10** Msalimuni Apele,
aliyekubaliwa katika Kristo.
Wasalimuni wale wa nyumba-
ni mwa Aristobulo. **11** Msa-
limuni Herodioni, mtu wangu
wa ukoo. Wasalimuni wale wa
nyumbani mwa Narkiso wa-
lio katika Bwana. **12** Wasali-
muni Trifaina na Trifosa, wa-
nawake wanaofanya kazi kwa
bidii katika Bwana. Msalimu-
ni Persisi mpendwa wetu,
kwa maana mwanamke huyo
amefanya kazi kwa bidii kati-
ka Bwana. **13** Salimuni Rufo
aliyechaguliwa katika Bwana,
na mama yake ambaye pia ni
mama yangu. **14** Wasalimu-
ni Asinkrito, Flegoni, Herme-
si, Patroba, Hermasi, na aki-
na ndugu walio pamoja nao.
**15** Wasalimuni Filologo na Yu-
lia, Nerea na dada yake, na Oli-
mpa, na watakatifu wote walio
pamoja nao. **16** Salimianeni
kwa busu takatifu. Makutani-
ko yote ya Kristo yanawasali-
mu ninyi.

**17** Sasa ninawahimiza ni-
nyi, akina ndugu, waangalie-
ni wale wanaosababisha miga-
wanyiko na kuweka vikwazo
kinyume cha fundisho amba-
lo mmejifunza, nanyi mjiepu-
she nao.[a] **18** Kwa maana
watu wa namna hiyo ni watu-
mwa, si wa Bwana wetu Kri-
sto, bali wa hamu* yao we-
nyewe, na kwa maneno laini
na maneno ya kusifusifu wao
huishawishi mioyo ya wasiota-
mbua. **19** Utii wenu umejuli-
kana na watu wote, basi ni-
nashangilia kwa sababu yenu.
Hata hivyo, ninataka muwe na
hekima kuhusu yaliyo mema,
lakini wasio na hatia kuhusu
yaliyo maovu.[b] **20** Kwa upa-
nde wake, Mungu anayetoa
amani atamponda Shetani[c]
chini ya miguu yenu hivi ka-
ribuni. Fadhili zisizostahiliwa
za Bwana wetu Yesu na ziwe
pamoja nanyi.

**16:1** * Au “Ninampendekeza.” **16:4** * Au “nafsi yangu.”

**16:18** * Au “matumbo.”

**SURA YA 15**
a 1Ko 14:33; Flp 4:9

**SURA YA 16**
b Mdo 18:18
c Ro 12:13; 1Yo 3:17
d Mdo 18:2; Mdo 18:24, 26; 2Ti 4:19
e 1Yo 3:16
f 1Ko 16:19; Kol 4:15; Flm 2
g Ro 16:11

**Safu ya 2**
a Mt 7:15; Tit 3:10; 2Yo 10
b 1Ko 14:20
c Mwa 3:15; Ebr 2:14

**21** Timotheo, mfanyakazi
mwenzangu anawasalimu ni-
nyi, na pia Lukio, Yasoni,
na Sosipata, watu wangu wa
ukoo.[a]
**22** Mimi, Tertio, ambaye ni-
meiandika barua hii, ninawa-
salimu ninyi katika Bwana.
**23** Gayo,[b] aliyenikaribisha
mimi na kutaniko lote, ana-
wasalimu ninyi. Erasto, mwe-
ka hazina* wa jiji, anawasali-
mu ninyi, na pia Kwarto, ndu-
gu yake. **24** *—
**25** Sasa kwa Yule anayewe-
za kuwaimarisha ninyi kuli-
ngana na habari njema nina-
yotangaza na kuhubiriwa kwa
Yesu Kristo, kulingana na ufu-
nuo wa siri takatifu[a] amba-
yo ilikuwa imefichwa ta-
ngu nyakati za zamani **26** la-
kini sasa imeonyeshwa wazi*
na kujulishwa kupitia Maa-
ndiko ya kinabii kati ya ma-
taifa yote kulingana na amri
ya Mungu anayedumu milele,
ili kuendeleza utii kwa imani;
**27** kwa Mungu, ambaye peke
yake ndiye mwenye hekima,[b]
kuwe na utukufu kupitia Yesu
Kristo milele. Amina.

**16:23** * Au “msimamizi.” **16:24** * Angalia Nyongeza A3.

**16:26** * Au “imefunuliwa.”

**SURA YA 16**
*a* Ro 16:7
*b* 1Ko 1:14

**Safu ya 2**
*a* Efe 1:9-12, Kol 1:26, 27
*b* Ro 11:33

BARUA YA KWANZA KWA

# WAKORINTHO

YALIYOMO

**1** Paulo, aliyeitwa kuwa mtu-
me[a] wa Kristo Yesu kupi-
tia mapenzi ya Mungu, na
Sosthene ndugu yetu, **2** kwa
kutaniko la Mungu lililo huko
Korintho,[b] kwenu ninyi ambao
mmetakaswa katika muu-
ngano na Kristo Yesu,[c] mlioi-
twa kuwa watakatifu, pamoja
na wale wote ambao kila ma-
hali wanaliitia jina la Bwana
wetu Yesu Kristo,[d] Bwana wao
na wetu:
**3** Na muwe na fadhili zisi-
zostahiliwa na amani kutoka
kwa Mungu Baba yetu na Bwa-
na Yesu Kristo.
**4** Sikuzote ninamshukuru
Mungu wangu kwa ajili yenu
kwa sababu ya fadhili zi-
sizostahiliwa za Mungu mli-
zopewa katika Kristo Yesu;
**5** kwa kuwa katika yeye mme-
tajirishwa katika kila jambo,
katika uwezo kamili wa ku-
sema na katika ujuzi kami-
li,[a] **6** kama vile ushahidi ku-
mhusu Kristo[b] ulivyofanywa
kuwa imara miongoni mwe-
nu, **7** ili msipungukiwe hata
kidogo katika zawadi yoyo-
te, huku mkisubiri kwa hamu
ufunuo wa Bwana wetu Yesu
Kristo.[c] **8** Yeye pia atawafa-
nya ninyi muwe imara mpa-
ka mwisho, ili msiwe na shta-
ka lolote katika siku ya Bwa-
na wetu Yesu Kristo.[d] **9** Mu-
ngu ni mwaminifu,[e] aliyewaita
muwe na ushirika pamoja na
Mwana wake, Yesu Kristo
Bwana wetu.
**10** Sasa ninawahimiza ni-
nyi, akina ndugu, kupitia

SURA YA 1
a Mdo 9:15
b Mdo 18:1
c 1Ko 6:11 Ebr 9:13, 14
d Mt 12:18, 21 Mdo 4:12

Safu ya 2
a Kol 1:9
b Mdo 18:5
c Lu 17:29, 30 2Th 1:7 1Pe 1:7
d 1Ko 4:5 1Ko 5:5 Ufu 1:10
e Kum 7:9

jina la Bwana wetu Yesu
Kristo, kwamba nyote mse-
me kwa upatano, na kwa-
mba kusiwe na migawanyiko
kati yenu,[a] bali kwamba muu-
nganishwe kabisa katika aki-
li ileile na njia ileile ya kufiki-
ri.[b] **11** Kwa maana baadhi ya
watu wa nyumba ya Kloe wa-
menijulisha kuwahusu ninyi
ndugu zangu, kwamba kuna
ugomvi kati yenu. **12** Ninalo-
maanisha ni hili, kwamba kila
mmoja wenu anasema: “Mimi
ni wa Paulo,” “Lakini mimi ni
wa Apolo,”[c] “Lakini mimi ni
wa Kefa,”* “Lakini mimi ni wa
Kristo.” **13** Je, Kristo ame-
gawanyika? Paulo hakuuawa
kwenye mti kwa ajili yenu,
sivyo? Au je, mlibatizwa ka-
tika jina la Paulo? **14** Nina-
mshukuru Mungu kwa kuwa
sikumbatiza hata mmoja wenu
isipokuwa Krispo[d] na Gayo,[e]
**15** ili yeyote asiseme kwamba
mlibatizwa katika jina langu.
**16** Ndiyo, niliibatiza pia nyu-
mba ya Stefana.[f] Kuhusu wale
wengine, sijui kama nilimbati-
za mwingine yeyote. **17** Kwa
maana Kristo alinituma, si ku-
batiza, bali kutangaza haba-
ri njema;[g] na si kwa maneno
ya hekima,* ili mti wa mate-
so# wa Kristo usifanywe kuwa
kitu kisicho na maana.

**18** Kwa maana maneno ku-
husu mti wa mateso# ni upu-
mbavu kwa wale wanaoanga-
mia,[h] lakini kwetu sisi tunaoo-
kolewa, ni nguvu za Mungu.[i]
**19** Kwa maana imeandikwa:
“Nitaiangamiza hekima ya
watu wenye hekima, nami ni-
taikataa* akili ya watu we-
nye akili.”[a] **20** Yuko wapi
mtu mwenye hekima? Yuko
wapi mwandishi?* Yuko wapi
anayebishania maneno kati-
ka mfumo huu wa mambo?#
Je, Mungu hakuifanya hekima
ya ulimwengu iwe upumbavu?
**21** Kwa kuwa, katika hekima
ya Mungu, ulimwengu hauku-
mjua Mungu[b] kupitia hekima
yake,[c] Mungu alipenda kuwao-
koa wale wanaoamini kupitia
upumbavu[d] wa ujumbe unao-
hubiriwa.

**22** Kwa maana Wayahudi
wanaomba ishara[e] na Wagiriki
wanatafuta hekima; **23** laki-
ni sisi tunamhubiri Kristo ali-
yeuawa kwenye mti, kwa Wa-
yahudi ni sababu ya kujikwaa
lakini kwa mataifa ni upumba-
vu.[f] **24** Hata hivyo, kwa wale
walioitwa, Wayahudi na Wagi-
riki, Kristo ni nguvu za
Mungu na hekima ya Mungu.[g]
**25** Kwa sababu kitu kipumba-
vu cha Mungu ni chenye heki-
ma kuliko wanadamu, na kitu
dhaifu cha Mungu ni chenye
nguvu kuliko wanadamu.[h]

**26** Kwa maana akina ndu-
gu, mnaona mwito wake kwe-
nu, kwamba si wengi we-
nye hekima kwa njia ya ki-
mwili,*[i] si wengi wenye ngu-
vu, si wengi wa kutoka familia
mashuhuri,[j] **27** bali Mungu
alivichagua vitu vipumba-
vu vya ulimwengu ili awaai-
bishe watu wenye hekima; na
Mungu alivichagua vitu dhai-
fu vya ulimwengu, ili aviaibi-
she vitu vyenye nguvu;[k]
**28** na Mungu alivichagua vitu
vinyonge vya ulimwengu na
vitu vinavyodharauliwa, vitu

**1:12** *Pia anaitwa Petro. **1:17** *Au “ujanja.” **1:17, 18** #Angalia Kamusi, uku. 2012. **1:19** *Au “nitaiweka kando.”

**1:20** *Yaani, mtaalamu wa Sheria. #Angalia Kamusi, uku. 2012, “Mfumo wa mambo.” **1:26** *Au “kwa viwango vya wanadamu.”

**SURA YA 1**
*a* Ro 16:17
*b* Ro 15:5, 6; 2Ko 13:11; Efe 4:1, 3; Flp 2:2
*c* Mdo 18:24; 1Ko 3:4, 5; 1Ko 3:21-23
*d* Mdo 18:8
*e* Ro 16:23
*f* 1Ko 16:15
*g* Mdo 9:15
*h* Mdo 17:18; 1Ko 2:14
*i* Ro 1:16

**Safu ya 2**
*a* Isa 29:14
*b* Lu 10:21
*c* Kol 2:8
*d* 1Ko 2:14; 1Ko 3:18
*e* Mt 12:38; Lu 11:29
*f* Mdo 17:32
*g* Kol 2:3
*h* 2Ko 13:4
*i* Mdo 4:13
*j* Yoh 7:48; Yak 2:5
*k* Mt 11:25

ambavyo si kitu, ili kuvifa-
nya vitu ambavyo ni kitu vi-
siwe kitu,[a] **29** ili mtu yeyo-
te asijisifu* machoni pa Mu-
ngu. **30** Lakini ni kwa saba-
bu yake kwamba ninyi mko
katika muungano na Kristo
Yesu, ambaye kwetu ameku-
wa hekima kutoka kwa Mu-
ngu, pia uadilifu[b] na utakaso[c]
na kuachiliwa huru kupitia fi-
dia,[d] **31** ili iwe kama ilivyoa-
ndikwa: "Yule anayejisifu, na
ajisifu katika Yehova."*[e]

**2** Kwa hiyo, nilipokuja kwe-
nu, akina ndugu, sikuja
na maneno mengi[f] au hekima
nikiwatangazia siri takatifu[g]
ya Mungu. **2** Kwa maana ni-
liamua kutojua kitu chochote
kati yenu isipokuwa Yesu Kri-
sto, naye akiwa ameuawa
kwenye mti.[h] **3** Nami nilikuja
kwenu nikiwa dhaifu, mwenye
woga na nikitetemeka sana;
**4** na katika maneno yangu na
mambo niliyohubiri sikutu-
mia maneno ya kushawishi ye-
nye hekima bali wonyesho wa
roho na nguvu,[i] **5** ili imani
yenu iwe, si katika hekima ya
wanadamu, bali katika nguvu
za Mungu.

**6** Basi tunazungumza ku-
husu hekima kati ya wale
ambao ni wakomavu,[j] lakini
si hekima ya mfumo huu wa
mambo* wala ile ya watawa-
la wa mfumo huu wa mambo,
ambao watapitilia mbali.[k]
**7** Bali tunazungumza kuhu-
su hekima ya Mungu katika
siri takatifu,[l] hekima iliyofi-
chwa, ambayo Mungu aliia-
giza awali kabla ya mifumo
ya mambo kwa ajili ya utuku-
fu wetu. **8** Hakuna mtawala
hata mmoja wa mfumo huu wa
mambo* aliyeijua hekima hii,[a]
kwa maana kama wangejua
hawangemuua# Bwana mwe-
nye utukufu. **9** Lakini kama
ilivyoandikwa: "Jicho halijao-
na na sikio halijasikia, wala
hayajawaziwa katika moyo wa
mwanadamu mambo ambayo
Mungu amewatayarishia wale
wanaompenda."[b] **10** Kwa
maana Mungu ameyafunua
kwetu[c] kupitia roho yake,[d]
kwa maana roho huchungu-
za ndani ya mambo yote, hata
mambo mazito* ya Mungu.[e]

**11** Kwa maana ni nani
kati ya wanadamu anayejua
mambo ya mwanadamu isipo-
kuwa roho ya mwanadamu ili-
yo ndani yake? Vivyo hi-
vyo, hakuna ambaye ameya-
jua mambo ya Mungu, isipoku-
wa roho ya Mungu. **12** Basi,
sisi hatukupokea roho ya uli-
mwengu, bali tulipokea roho
inayotoka kwa Mungu,[f] ili tu-
yajue mambo ambayo Mungu
ametupatia kwa fadhili.
**13** Mambo hayo tunayasema
pia, si kwa maneno yanayo-
fundishwa kwa hekima ya bi-
nadamu,[g] bali kwa yale yana-
yofundishwa kwa roho,[h] tuna-
pofafanua* mambo ya kiroho
kwa maneno ya kiroho.

**14** Lakini mtu wa kimwili
hayakubali* mambo ya roho
ya Mungu, kwa maana hayo ni
upumbavu kwake; naye hawe-
zi kuyajua, kwa sababu yana-
chunguzwa kiroho. **15** Hata
hivyo, mtu wa kiroho hu-
chunguza mambo yote,[i] laki-

---

**1:29** *Tnn., "mwili wowote usijisifu." **1:31** *Angalia Nyongeza A5. **2:6, 8** *Angalia Kamusi, uku. 2012, "Mfumo wa mambo."

**2:8** #Au "hawangemtundika kwenye mti." **2:10** *Au "yenye kina." **2:13** *Au "tunapounganisha." **2:14** *Au "hayapokei."

SURA YA 1
*a* 1Ko 2:6
*b* Ro 10:4; 2Ko 5:21
*c* Yoh 17:19; Ebr 10:10
*d* Ro 3:24; Kol 1:13, 14
*e* Yer 9:24; 2Ko 10:17

SURA YA 2
*f* 1Ko 1:17
*g* Efe 3:5, 6; Kol 2:2
*h* Gal 6:14
*i* Ro 15:18, 19; 1Ko 4:20; 1Th 1:5
*j* 1Ko 14:20; Efe 4:13; Ebr 5:14
*k* 1Ko 15:24
*l* Ro 16:25, 26; Efe 3:8, 9

Safu ya 2
*a* Yoh 7:48; Mdo 13:27, 28
*b* Isa 64:4
*c* Mt 16:17; Mk 4:11; Efe 3:5; 2Ti 1:9, 10; 1Pe 1:12
*d* Yoh 14:26; 1Yo 2:27
*e* Ro 11:33
*f* Yoh 15:26
*g* Kol 2:8
*h* Yoh 16:13
*i* Ro 8:5

ni yeye mwenyewe hachungu-
zwi na mwanadamu yeyote.
**16** Kwa maana “ni nani amei-
jua akili ya Yehova,* ndipo
amfundishe?”[a] Lakini sisi tu-
nayo akili ya Kristo.[b]

**3** Basi akina ndugu, mimi si-
kuweza kuzungumza na-
nyi kama watu wa kiroho,[c] bali
kama watu wa kimwili, kama
watoto[d] katika Kristo. **2** Ni-
liwalisha maziwa, si chakula
kigumu, kwa maana mlikuwa
bado hamna nguvu za kuto-
sha. Kwa kweli, hata sasa ha-
mna nguvu za kutosha,[e]
**3** kwa maana bado ninyi ni
wa kimwili.[f] Kwa kuwa kuna
wivu na mizozo kati yenu, je,
ninyi si wa kimwili[g] na je, ha-
mtembei kama wanadamu wa-
navyotembea? **4** Kwa maana
mtu mmoja anaposema, “Mimi
ni wa Paulo,” naye mwingine
anasema, “Mimi ni wa Apo-
lo,”[h] je, hamfanyi kama wana-
damu tu?

**5** Basi, Apolo ni nani? Ndi-
yo, Paulo ni nani? Wahudu-
mu[i] ambao kupitia wao mli-
kuja kuwa waamini, kama
vile Bwana alivyomwezesha
kila mmoja. **6** Mimi nilipa-
nda,[j] Apolo akatia maji,[k] laki-
ni Mungu akaendelea kuiku-
za, **7** hivi kwamba anayepa-
nda si kitu wala anayetia
maji, bali Mungu anayeikuza.[l]
**8** Basi anayepanda na anaye-
tia maji ni kitu kimoja,* la-
kini kila mtu atapokea tha-
wabu yake kulingana na kazi
yake mwenyewe.[m] **9** Kwa
maana sisi ni wafanyakazi we-
nzi wa Mungu. Ninyi ni sha-
mba la Mungu linalolimwa, je-
ngo la Mungu.[n]

**10** Kulingana na fadhili zi-
sizostahiliwa za Mungu nilizo-
pewa, niliweka msingi,[a] niki-
wa mjenzi mkuu mwenye usta-
di,* hata hivyo, mtu mwingi-
ne anajenga juu yake. Lakini
kila mmoja na aendelee kua-
ngalia jinsi anavyojenga juu
yake. **11** Kwa maana hakuna
mtu yeyote anayeweza kuwe-
ka msingi mwingine wowote
zaidi ya ule uliowekwa, ambao
ni Yesu Kristo.[b] **12** Basi ye-
yote akijenga juu ya msingi
huo dhahabu, fedha, mawe ya
thamani, mbao, nyasi kavu,
au majani makavu, **13** kazi
ya kila mmoja itaonekana ji-
nsi ilivyo,* kwa maana ile siku
itaifichua, kwa sababu itafu-
nuliwa kupitia moto,[c] na moto
wenyewe utaonyesha jinsi kila
mmoja alivyojenga. **14** Ikiwa
kazi ya yeyote aliyejenga juu
yake itabaki, atapokea thawa-
bu; **15** ikiwa kazi ya yeyote
itateketea, atapata hasara, la-
kini yeye mwenyewe ataoko-
lewa; hata hivyo, itakuwa ni
kama kupitia moto.

**16** Je, hamjui kwamba ni-
nyi ni hekalu la Mungu,[d] na
kwamba roho ya Mungu ina-
kaa ndani yenu?[e] **17** Yeyote
akiliangamiza hekalu la Mu-
ngu, Mungu atamwangamiza;
kwa maana hekalu la Mungu
ni takatifu, nanyi ni hekalu
hilo.[f]

**18** Mtu yeyote asijidanga-
nye: Ikiwa yeyote miongo-
ni mwenu anafikiri ana
hekima katika mfumo huu
wa mambo,* acheni awe mpu-
mbavu ili awe na hekima.
**19** Kwa maana hekima ya

**2:16** *Angalia Nyongeza A5. **3:8** *Au “wana kusudi moja.”

**3:10** *Au “msimamizi wa kazi mwenye hekima.” **3:13** *Tnn., “itafunuliwa.” **3:18** *Angalia Kamusi, uku. 2012, “Mfumo wa mambo.”

SURA YA 2
*a* Isa 40:13
*b* Ro 15:5

SURA YA 3
*c* 1Ko 2:15, Kol 1:9
*d* 1Ko 14:20
*e* Ebr 5:12-14
*f* Ro 8:7, 8
*g* Gal 5:19, 20
*h* Mdo 18:24, 25
*i* 2Ko 3:5, 6, Kol 1:23, 1Ti 1:12
*j* Mdo 18:4
*k* Mdo 18:26-28, Mdo 19:1
*l* Ro 9:16
*m* Ro 2:6, 1Ko 4:5, Ufu 22:12
*n* Efe 2:22, 1Pe 2:5

Safu ya 2
*a* Ro 15:20, Ebr 6:1
*b* Zb 118:22, Isa 28:16, Mt 21:42, Efe 2:20, 1Pe 2:6
*c* 1Pe 4:12
*d* 2Ko 6:16, Efe 2:21, 1Pe 2:5
*e* 1Ko 6:19
*f* 1Pe 2:5

ulimwengu huu ni upumbavu
kwa Mungu, kwa kuwa imea-
ndikwa: “Yeye huwanasa we-
nye hekima katika ujanja wao
wenyewe.”[a] **20** Na tena: “Ye-
hova* anajua kwamba kufiki-
ri kwa watu wenye hekima ni
ubatili.”[b] **21** Basi yeyote asi-
jisifu katika watu; kwa maana
vitu vyote ni vyenu, **22** iwe
ni Paulo au Apolo au Kefa*[c]
au ulimwengu au uzima au
kifo au mambo yaliyopo sasa
au mambo yatakayokuja, vitu
vyote ni vyenu; **23** nanyi ni
wa Kristo;[d] naye Kristo ni wa
Mungu.

**4** Mtu anapaswa kutuona
kuwa wahudumu* wa Kri-
sto na wasimamizi wa siri ta-
katifu za Mungu.[e] **2** Katika
hali hii, kinachotarajiwa kati-
ka wasimamizi ni kupatwa
wakiwa waaminifu. **3** Basi
kwangu si muhimu sana ku-
chunguzwa na ninyi au na ma-
hakama.* Hata mimi siji-
chunguzi mwenyewe. **4** Kwa
maana sioni kosa lolote dhi-
di yangu mwenyewe. Lakini
hilo halithibitishi kuwa mimi
ni mwadilifu; anayenichungu-
za ni Yehova.*[f] **5** Kwa hiyo,
msihukumu[g] chochote kabla
ya wakati unaofaa, mpaka
Bwana aje. Ataleta mambo ya
siri yaliyo ya giza kwenye
nuru na pia kujulisha nia za
mioyo, na ndipo kila mtu ata-
kapopokea sifa yake kutoka
kwa Mungu.[h]

**6** Basi, akina ndugu, mambo
haya nimeyatumia* kujihu-
su mimi mwenyewe na Apolo[i]
kwa faida yenu, ili kupitia sisi
mjifunze kanuni hii: “Msipi-
te mambo yaliyoandikwa,” ili
msiwe na kiburi,[a] na kumpe-
ndelea mtu mmoja kuliko mwi-
ngine. **7** Kwa maana ni nani
anayekufanya wewe kuwa to-
fauti na mwingine? Kwa kwe-
li, una nini ambacho hukupo-
kea?[b] Basi, ikiwa kwa kweli
ulikipokea, kwa nini unajisifu
kana kwamba hukukipokea?

**8** Je, tayari mmetosheka?
Je, tayari ninyi ni matajiri?
Je, mmeanza kutawala mkiwa
wafalme[c] bila sisi? Ninatama-
ni sana kwamba muwe mmea-
nza kutawala mkiwa wa-
falme, ili sisi pia tutawale pa-
moja nanyi tukiwa wafalme.[d]
**9** Kwa maana ninaona kwa-
mba Mungu ametuweka sisi
mitume mwisho katika wonye-
sho wa hadharani kama watu
waliohukumiwa kifo,[e] kwa sa-
babu tumekuwa tamasha kwa
ulimwengu,[f] na kwa malaika,
na kwa wanadamu. **10** Sisi
ni wapumbavu[g] kwa sababu
ya Kristo, lakini ninyi ni we-
nye busara katika Kristo; sisi
ni dhaifu, lakini ninyi ni we-
nye nguvu; ninyi mnaheshi-
mika, lakini sisi hatuheshimi-
ki. **11** Mpaka saa hii tunae-
ndelea kuwa na njaa[h] na kiu[i]
na kukosa mavazi ya kutosha*
na kupigwa#[j] na kuwa bila ma-
kao **12** na kufanya kazi ya
taabu, tukifanya kazi kwa mi-
kono yetu wenyewe.[k] Tuna-
potukanwa, tunabariki;[l] tu-
napoteswa, tunavumilia kwa
subira;[m] **13** tunapochonge-
wa, tunajibu kwa upole;*[n] tu-
mekuwa kama takataka ya uli-
mwengu, uchafu wa vitu vyo-
te, mpaka sasa.

3:20; 4:4 *Angalia Nyongeza A5. 3:22 *Pia anaitwa Petro. 4:1 *Au “wasaidizi.” 4:3 *Au “baraza la wanadamu.” 4:6 *Au “nimeyahamisha.”

4:11 *Tnn., “kuwa uchi.” #Au “kupigwa huku na huku.” 4:13 *Tnn., “tunasihi.”

SURA YA 3
a Ayu 5:13
b Zb 94:11
c 1Ko 1:12
d Yoh 17:9; 2Ko 10:7

SURA YA 4
e Mt 13:11; Ro 16:25, 26
f Met 21:2; Ro 14:10; Ebr 4:13
g Mt 7:1
h Met 10:9; 2Ko 10:18; 1Ti 5:24, 25
i 1Ko 1:12

Safu ya 2
a Ro 12:3; 2Ko 12:20; 3Yo 9
b Yoh 3:27
c Ufu 20:4, 6
d 2Ti 2:12; Ufu 3:21
e Ro 8:36; 1Ko 15:32; 2Ko 6:4, 9
f Ebr 10:33
g 1Ko 3:18
h Flp 4:12
i 2Ko 11:27
j Mdo 14:19; Mdo 23:2; 2Ko 11:24
k Mdo 18:3; Mdo 20:34; 1Th 2:9
l Ro 12:14; 1Pe 3:9
m Mt 5:44
n 1Pe 2:23

**14** Ninaandika mambo haya,
si ili niwaaibishe, bali niwao-
nye kama watoto wangu wape-
ndwa. **15** Kwa maana inga-
wa huenda mkawa na wale-
zi* 10,000 katika Kristo, ha-
kika hamna baba wengi; kwa
maana katika Kristo Yesu
mimi nimekuwa baba yenu ku-
pitia habari njema.[a] **16** Kwa
hiyo, ninawasihi, iweni waiga-
ji wangu.[b] **17** Ndiyo sababu
ninamtuma Timotheo kwenu,
kwa kuwa yeye ni mtoto wa-
ngu mpendwa na mwaminifu
katika Bwana. Atawakumbu-
sha njia* zangu kuhusiana na
Kristo Yesu,[c] kama vile nina-
vyofundisha kila mahali kati-
ka kila kutaniko.

**18** Wengine wamekuwa na
kiburi wakidhani kwamba
siji kwenu. **19** Lakini nita-
kuja kwenu hivi karibuni, Ye-
hova* akipenda, nami nita-
jua, si maneno ya wale wa-
lio na kiburi, bali nguvu zao.
**20** Kwa maana Ufalme wa Mu-
ngu si maneno tu bali ni ngu-
vu. **21** Mngependa nini? Je,
nije kwenu nikiwa na fimbo[d]
au kwa upendo na upole
wa roho?

**5** Kwa kweli kuna habari
kwamba kuna uasherati*[e]
miongoni mwenu, tena uashe-
rati* ambao haujatokea hata
miongoni mwa mataifa—mwa-
namume kuishi# na mke wa
baba yake.[f] **2** Na je, ninyi
mnajivunia jambo hilo? Je, ha-
mpaswi kuomboleza[g] ili mtu
aliyefanya kitendo hicho ao-
ndolewe miongoni mwenu?[h]
**3** Ingawa sipo katika mwili,
nipo katika roho, tayari ni-
memhukumu mtu huyo amba-
ye amefanya tendo hilo, kana
kwamba nipo pamoja nanyi.
**4** Mnapokusanyika pamoja
katika jina la Bwana wetu
Yesu, na kujua kwamba nipo
nanyi katika roho pamoja na
nguvu za Bwana wetu Yesu,
**5** lazima mumkabidhi mtu
wa namna hiyo kwa Shetani[a]
kwa ajili ya kuangamizwa kwa
mwili, ili roho iokolewe katika
siku ya Bwana.[b]

**6** Kujisifu kwenu hakufai.
Je, hamjui kwamba chachu*
kidogo huchachisha donge
lote?[c] **7** Ondoeni chachu ya
zamani, ili muwe donge jipya,
kwa kuwa ninyi hamna cha-
chu. Kwa maana, kwa kweli,
Kristo mwanakondoo wetu wa
Pasaka[d] ametolewa dhabihu.[e]
**8** Basi na tufanye sherehe,[f] si
kwa chachu ya zamani, wala
kwa chachu ya ubaya na uovu,
bali kwa mikate isiyo na cha-
chu ya unyoofu na kweli.

**9** Katika barua yangu nili-
waandikia mwache kushiri-
kiana* na waasherati,# **10** si
kumaanisha waasherati# wa
ulimwengu huu[g] au watu we-
nye pupa na wanyang'anyi au
waabudu-sanamu. Kama inge-
kuwa hivyo, kwa kweli inge-
wabidi mwondoke katika uli-
mwengu.[h] **11** Lakini sasa ni-
nawaandikia mwache kushiri-
kiana*[i] na mtu yeyote
anayeitwa ndugu ambaye ni
mwasherati# au mtu mwenye
pupa[j] au anayeabudu sana-
mu au mtukanaji△ au mlevi[k]
au mnyang'anyi,[l] hata msile

**4:15** *Au "watunzaji." **4:17** *Au "mbi-
nu." **4:19** *Angalia Nyongeza A5. **5:1**
*Neno la Kigiriki *pornei'a.* Angalia Ka-
musi, uku. 2012. #Tnn., "kuwa."

**5:6** *Au "hamira." **5:9, 11** *Au "kucha-
ngamana." **5:9-11** #Angalia Kamusi,
uku. 2012, "Uasherati." **5:11** △Au "mtu
anayetumia maneno machafu."

SURA YA 4
a Gal 4:19; 1Th 2:11
b 1Ko 11:1; Flp 3:17; 1Th 1:6
c 2Ti 1:13
d 2Ko 13:10

SURA YA 5
e Efe 5:3
f Law 18:8
g 2Ko 7:9
h 1Ko 5:13; 2Yo 10

Safu ya 2
a 1Ti 1:20
b 1Ko 1:8
c 1Ko 15:33; Gal 5:9; 2Ti 2:16, 17
d Yoh 1:29
e 1Pe 1:19, 20; Ufu 5:12
f Kut 13:7
g 1Yo 2:17
h Yoh 17:15
i Hes 16:25, 26; Ro 16:17; 2Yo 10
j Efe 5:5
k Kum 21:20, 21; 1Pe 4:3
l 1Ko 6:9, 10; Gal 5:19-21

chakula pamoja na mtu wa
namna hiyo. **12** Kwa maana
inanihusu nini kuwahukumu
wale walio nje? Je, ninyi ha-
mwahukumu wale walio nda-
ni, **13** huku Mungu akiwa-
hukumu wale walio nje?[a]
“Mwondoeni mtu mwovu mio-
ngoni mwenu.”[b]

**6** Je, kuna yeyote kati yenu
aliye na ugomvi na mwen-
zake[c] atakayethubutu kwenda
mahakamani mbele ya watu
wasio waadilifu, na si mbele
ya watakatifu? **2** Au je, ha-
mjui kwamba watakatifu wa-
tauhukumu ulimwengu?[d] Na
ikiwa ninyi mtauhukumu uli-
mwengu, je, hamna uwezo
wa kuamua mambo mado-
go sana? **3** Je, hamjui kwa-
mba tutawahukumu malaika?[e]
Basi, kwa nini isiwe mambo ya
maisha haya? **4** Basi, ikiwa
mna mambo ya maisha haya
yanayohitaji kuamuliwa,[f] je,
mnawaweka watu wanaodha-
rauliwa na kutaniko kuwa
waamuzi? **5** Ninasema ili ku-
watia ninyi aibu. Je, hakuna
hata mtu mmoja mwenye he-
kima miongoni mwenu anaye-
weza kuhukumu kati ya ndu-
gu zake? **6** Badala yake ndu-
gu anaenda mahakamani ku-
mshtaki ndugu, na tena mbele
ya wasio waamini!

**7** Kwa kweli, tayari mme-
shindwa mnapokuwa na ma-
shtaka ya kisheria wenyewe
kwa wenyewe. Je, si afadha-
li mkubali kukosewa?[g] Je, si
afadhali mkubali kupunjwa?
**8** Badala yake, mnawako-
sea na kuwapunja, tena ndu-
gu zenu!

**9** Au je, hamjui kwamba
watu wasio waadilifu hawa-
taurithi Ufalme wa Mungu?[h]
Msipotoshwe.* Waasherati,#[a]
waabudu-sanamu,[b] wazinzi,[c]
wanaume wanaofanya ngo-
no na wanaume,△[d] **10** wezi,
watu wenye pupa,[e] walevi,[f]
watukanaji,* na wanyang’a-
nyi hawataurithi Ufalme wa
Mungu.[g] **11** Na bado baa-
dhi yenu mlikuwa hivyo. La-
kini mmeoshwa mkawa safi;[h]
mmetakaswa;[i] mmetangazwa
kuwa waadilifu[j] katika jina
la Bwana Yesu Kristo na kwa
roho ya Mungu wetu.

**12** Mambo yote ni halali*
kwangu, lakini si mambo yote
yenye faida.[k] Mambo yote ni
halali kwangu, lakini sitaru-
husu kitu chochote kinitawa-
le.# **13** Chakula ni kwa aji-
li ya tumbo, na tumbo ni kwa
ajili ya chakula, lakini Mungu
atavifanya vyote viwe si kitu.[l]
Mwili si kwa ajili ya uashera-
ti,* bali ni kwa ajili ya Bwa-
na,[m] na Bwana ni kwa ajili ya
mwili. **14** Lakini Mungu ali-
mfufua Bwana[n] na pia atatu-
fufua sisi kutoka kwenye kifo[o]
kupitia nguvu zake.[p]

**15** Je, hamjui kwamba mii-
li yenu ni viungo vya Kristo?[q]
Basi, je, nivichukue viungo
vya Kristo na kuviunganisha
na kahaba? La hasha! **16** Je,
hamjui kwamba yeyote amba-
ye ameungana na kahaba ni
mwili mmoja naye? Kwa maa-
na yeye anasema, “hao wa-
wili watakuwa mwili mmoja.”[r]

---

**6:9** *Au “Msidanganywe.” #Angalia Kamusi, uku. 2012, “Uasherati.” △Au “wanaume wanaotenda au kukubali kutendewa mambo hayo.” Tnn., “wanaume wanaolala na wanaume.” **6:10** *Au “watu wanaotumia maneno machafu.” **6:12** *Au “yanakubalika.’ #Au “sitakubali kuwa chini ya mamlaka ya kitu chochote.” **6:13** *Neno la Kigiriki, *por·nei′a.* Angalia Kamusi, uku. 2012.

SURA YA 5
a Mhu 12:14
b Mwa 3:23, 24; Kum 17:7; Tit 3:10; 2Yo 10

SURA YA 6
c Mt 18:15-17
d Ufu 2:26, 27; Ufu 20:4
e Ro 16:20
f Mt 18:17
g Mt 5:39, 40
h Efe 5:5; Ufu 22:15

Safu ya 2
a Ufu 21:8
b Kol 3:5
c Ebr 13:4
d Ro 1:27; 1Ti 1:9, 10
e 1Ko 5:11
f Kum 21:20, 21; Met 23:20; 1Pe 4:3
g Ebr 12:14
h Mdo 22:16; Ebr 10:22
i Efe 5:25, 26; 2Th 2:13
j Ro 5:18
k 1Ko 10:23
l Ro 14:17
m 1Th 4:3
n Mdo 2:24
o 2Ko 4:14
p Ro 8:11; Efe 1:19, 20
q Ro 12:4, 5; 1Ko 12:18, 27; Efe 4:15; Efe 5:29, 30
r Mwa 2:24; Mt 19:4, 5

**17** Lakini yeyote anayeunga-
na na Bwana ana umoja naye
katika roho.[a] **18** Ukimbie-
ni uasherati!*[b] Dhambi nyi-
ngine yoyote ambayo huenda
mtu akafanya iko nje ya mwi-
li wake, lakini yeyote aliye na
mazoea ya kufanya uashera-
ti anautendea dhambi mwili
wake mwenyewe.[c] **19** Je, ha-
mjui kwamba mwili wenu ni
hekalu[d] la roho takatifu
ndani yenu, mliyopokea kuto-
ka kwa Mungu?[e] Pia, ninyi si
mali yenu wenyewe,[f] **20** kwa
maana mlinunuliwa kwa bei.[g]
Kwa vyovyote, mtukuzeni Mu-
ngu[h] katika mwili wenu.[i]

**7** Basi kuhusu mambo amba-
yo mliandika, ni bora
mwanamume asimguse* mwa-
namke; **2** lakini kwa saba-
bu ya kuenea kwa uashera-
ti,* kila mwanamume na awe
na mke wake mwenyewe[j] na
kila mwanamke awe na mume
wake mwenyewe.[k] **3** Mume
na ampe mke wake haki yake,
na mke pia na amfanyie vi-
vyo hivyo mume wake.[l]
**4** Mke hana mamlaka juu ya
mwili wake mwenyewe, bali
mume wake anayo; vivyo hi-
vyo, mume hana mamlaka juu
ya mwili wake mwenyewe,
bali mke wake anayo. **5** Msi-
we mkinyimana ila kwa ma-
kubaliano kwa wakati uliowe-
kwa, ili mtenge wakati kwa aji-
li ya sala na mje pamoja tena,
ili Shetani asiendelee kuwaja-
ribu kwa sababu mnakosa ku-
jizuia.* **6** Hata hivyo, ninase-
ma hilo ili kuwapa ruhusa, bali
si amri. **7** Lakini ningependa
watu wote wawe kama mimi
nilivyo. Hata hivyo, kila mmo-
ja ana zawadi yake[a] mwenye-
we kutoka kwa Mungu, mmo-
ja kwa njia hii, mwingine kwa
njia ile.

**8** Sasa ninawaambia wase-
ja na wajane, ni bora wabaki
kama mimi nilivyo.[b] **9** Laki-
ni ikiwa hawawezi kujizuia,*
acheni wafunge ndoa, kwa
maana ni bora kufunga ndoa
kuliko kuwaka tamaa.[c]

**10** Kwa watu waliofunga
ndoa ninatoa maagizo, si
mimi bali ni Bwana, kwamba
mke hapaswi kutengana na
mume wake.[d] **11** Lakini wa-
kitengana, abaki bila kuole-
wa la sivyo apatane tena na
mume wake; na mume hapa-
swi kumwacha mke wake.[e]

**12** Lakini kwa wale wengi-
ne ninawaambia, ndiyo, mimi,
si Bwana:[f] Ikiwa ndugu yeyo-
te ana mke asiyeamini na
mke huyo anakubali kuishi
pamoja naye, basi asimwache;
**13** na ikiwa mwanamke ana
mume asiyeamini na mume
huyo anakubali kuishi pamoja
naye, basi asimwache mume
wake. **14** Kwa maana mume
asiyeamini hutakaswa kuhu-
siana na mke wake, na mke
asiyeamini hutakaswa kuhu-
siana na huyo ndugu; la si-
vyo, watoto wenu hawange-
kuwa safi, lakini sasa wao ni
watakatifu. **15** Lakini yule
asiyeamini akiamua kuondo-
ka,* acha aondoke; ndugu au
dada hajafungwa chini ya hali
kama hizo, lakini Mungu ame-
waita ninyi kwenye amani.[g]
**16** Wewe mke, unajuaje kama
utamwokoa mume wako?[h] Au

---

**SURA YA 6**
*a* Yoh 17:20, 21
*b* Mwa 39:10-12; 1Th 4:3
*c* Ro 1:24, 27
*d* 2Ko 6:16
*e* 1Ko 3:16
*f* Ro 14:8
*g* 1Ko 7:23; Ebr 9:12; 1Pe 1:18, 19
*h* Mt 5:16
*i* Ro 12:1

**SURA YA 7**
*j* Met 5:18, 19
*k* Mwa 2:24; Ebr 13:4
*l* Kut 21:10; 1Ko 7:5

**Safu ya 2**
*a* Mt 19:10, 11
*b* 1Ko 7:39, 40; 1Ko 9:5
*c* 1Th 4:4, 5; 1Ti 5:11, 14
*d* Mt 5:32; Mt 19:6
*e* Mk 10:11; Lu 16:18
*f* 1Ko 7:25, 40
*g* Ebr 12:14
*h* 1Pe 3:1, 2

---

**6:18** * Neno la Kigiriki, *por·nei′a.* Angalia Kamusi, uku. 2012. **7:1** * Yaani, asifanye ngono na. **7:2** * Neno la Kigiriki *pornei′a.* Angalia Kamusi, uku. 2012. **7:5, 9** * Au “kujidhibiti; kujiweza.”

**7:15** * Au “kutengana.”

wewe mume, unajuaje kama
utamwokoa mke wako?
**17** Hata hivyo, kama Yeho-
va* alivyompa kila mmoja fu-
ngu, kila mmoja na ajiendeshe
kama Mungu alivyomwita.[a] Ni-
natoa agizo hilo katika maku-
taniko yote. **18** Je, mtu ye-
yote aliitwa akiwa tayari ame-
tahiriwa?[b] Basi asibadili kuta-
hiriwa kwake. Je, mtu yeyote
ameitwa akiwa hajatahiriwa?
Basi asitahiriwe.[c] **19** Kutahi-
riwa hakuna maana, wala ku-
totahiriwa hakuna maana;[d] la-
kini kushika amri za Mungu
kuna maana.[e] **20** Basi kati-
ka hali yoyote ambayo kila
mmoja aliitwa, acheni abaki
hivyo.[f] **21** Je, uliitwa ukiwa
mtumwa? Usiache hilo likuha-
ngaishe;[g] lakini ikiwa unawe-
za kuwa huru, basi tumia na-
fasi hiyo. **22** Kwa maana ye-
yote aliyeitwa katika Bwana
akiwa mtumwa ni mtu aliye-
wekwa huru wa Bwana;[h] vi-
vyo hivyo yeyote aliyeitwa
akiwa mtu aliye huru ni mtu-
mwa wa Kristo. **23** Mlinu-
nuliwa kwa bei;[i] acheni
kuwa watumwa wa wanada-
mu. **24** Akina ndugu, katika
hali yoyote ambayo kila mmo-
ja aliitwa, acheni abaki hivyo
mbele za Mungu.
**25** Sasa kuhusu mabikira,*
sina amri kutoka kwa Bwana,
lakini ninatoa maoni yangu[j]
nikiwa mtu aliyeonyeshwa re-
hema na Bwana kuwa mwa-
minifu. **26** Kwa hiyo, ninao-
na ni bora kwa mtu kuendelea
kama alivyo kwa sababu ya
ugumu uliopo. **27** Je, ume-
fungwa kwa mke? Acha kuta-
futa kufunguliwa.[a] Je, umewe-
kwa huru kutoka kwa mke?
Acha kutafuta mke. **28** La-
kini hata kama ukifunga
ndoa, hutakuwa ukifanya dha-
mbi. Na kama bikira akifu-
nga ndoa, mtu huyo hatakuwa
akifanya dhambi. Hata hivyo,
wale wanaofanya hivyo wa-
takuwa na dhiki katika mwili
wao. Lakini ninajaribu kuwae-
pusha ninyi.
**29** Isitoshe, ninasema hivi
akina ndugu, wakati uliobaki
umepungua.[b] Tangu sasa wale
walio na wake na wawe kana
kwamba hawana, **30** na wale
wanaolia wawe kama wale wa-
siolia, na wale wanaoshangilia
wawe kama wale wasioshangi-
lia, na wale wanaonunua
wawe kama wale wasio na kitu,
**31** na wale wanaoutumia uli-
mwengu wawe kama wale wa-
sioutumia kwa ukamili; kwa
maana tamasha ya ulimwe-
ngu huu inabadilika. **32** Kwa
kweli, ninataka msihangaike.
Mwanamume ambaye hajaoa
huhangaikia mambo ya Bwa-
na, jinsi anavyoweza kupata
kibali cha* Bwana. **33** Laki-
ni mwanamume aliyeoa huha-
ngaikia mambo ya ulimwengu,[c]
jinsi anavyoweza kupata ki-
bali cha* mke wake, **34** naye
amegawanyika. Zaidi ya hayo,
mwanamke ambaye hajaolewa,
na vilevile bikira, huhangaikia
mambo ya Bwana,[d] ili awe mta-
katifu katika mwili wake na pia
katika roho yake. Hata hivyo,
mwanamke aliyeolewa huha-
ngaikia mambo ya ulimwengu,
jinsi anavyoweza kupata kiba-
li cha* mume wake. **35** Laki-
ni ninasema hivyo kwa faida

---

**7:17** * Angalia Nyongeza A5. **7:25** * Au "wale ambao hawajawahi kufunga ndoa."

**7:32-34** * Au "kumpendeza."

SURA YA 7
a 1Ko 7:7
b Mdo 21:20
c Mdo 10:45 Mdo 15:1, 24 Gal 5:2
d Gal 6:15 Kol 3:11
e Mhu 12:13 Yer 7:23 Ro 2:25 Gal 5:6 1Yo 5:3
f 1Ko 7:17
g Gal 3:28
h Yoh 8:36 Flm 15, 16
i 1Ko 6:19, 20 Ebr 9:12 1Pe 1:18, 19
j 1Ko 7:12 1Ko 7:40

Safu ya 2
a Mal 2:16 Mt 19:6 Efe 5:33
b Ro 13:11 1Pe 4:7
c 1Ti 5:8
d 1Ti 5:5

yenu wenyewe, si ili niwazuie,*
bali niwachochee kufanya ja-
mbo linalofaa na kumtumikia
Bwana daima bila kukengeu-
shwa fikira.

**36** Lakini kama yeyote akio-
na kwamba anajiendesha isi-
vyofaa kwa kubaki mseja,* na
ikiwa amepita upeo wa uja-
na, basi inapaswa kuwa hivi:
Acheni afanye anavyotaka; ha-
fanyi dhambi. Acheni afunge
ndoa.[a] **37** Hata hivyo ikiwa
yeyote ametulia moyoni mwa-
ke, na hana uhitaji wowote,
lakini ana mamlaka juu ya nia
yake mwenyewe naye amefa-
nya uamuzi moyoni mwake ku-
baki mseja,* atafanya vema.[b]
**38** Vivyo hivyo yeyote anaye-
funga ndoa* anafanya vema,
lakini yeyote asiyefunga ndoa
atafanya vema zaidi.[c]

**39** Mke amefungwa kwa
muda wote ambao mume wake
yuko hai.[d] Lakini mume wake
akilala usingizi katika kifo,
yuko huru kuolewa na yeyo-
te anayemtaka, katika Bwa-
na tu.[e] **40** Lakini kwa maoni
yangu, mwanamke huyo ata-
kuwa na furaha zaidi akiba-
ki kama alivyo; na ninafikiri
mimi pia nina roho ya Mungu.

**8** Basi kuhusu chakula kili-
chotolewa kwa sanamu:[f]
Tunajua sote tuna ujuzi.[g] Uju-
zi huleta majivuno, lakini upe-
ndo hujenga.[h] **2** Yeyote aki-
fikiri anajua jambo fulani,
bado hajalijua kama anavyo-
paswa kulijua. **3** Lakini iki-
wa yeyote anampenda Mungu,
huyo anajulikana naye.

**4** Sasa kuhusu kula chaku-
la kilichotolewa kwa sanamu,
tunajua kwamba sanamu si
kitu[a] ulimwenguni na kwa-
mba hakuna Mungu isipo-
kuwa mmoja.[b] **5** Kwa maana
hata ingawa kuna wale wa-
naoitwa miungu, iwe ni mbi-
nguni au duniani,[c] kama
vile kulivyo na “miungu” mi-
ngi na “mabwana” wengi,
**6** kwa kweli kwetu kuna Mu-
ngu mmoja[d] aliye Baba,[e]
ambaye vitu vyote vimetoka
kwake na sisi kwa ajili yake;[f]
na kuna Bwana mmoja, Yesu
Kristo, ambaye vitu vyote vi-
mepitia kwake[g] na sisi kupitia
kwake.

**7** Hata hivyo, si watu wote
walio na ujuzi huu.[h] Lakini
wengine, kwa sababu zamani
waliabudu sanamu, wanaku-
la chakula kama kitu kilicho-
tolewa dhabihu kwa sanamu,[i]
na dhamiri yao, kwa kuwa
ni dhaifu, inatiwa unajisi.[j]
**8** Lakini chakula hakitafanya
tumkaribie zaidi Mungu;[k] ha-
tupotezi chochote tusipokula,
wala hatuongezi chochote tu-
napokula.[l] **9** Lakini endelee-
ni kujihadhari kwamba haki
yenu ya kuchagua isije ikawa
kwa njia fulani kikwazo kwa
wale walio dhaifu.[m] **10** Kwa
maana yeyote akikuona wewe
uliye na ujuzi ukila mlo kati-
ka hekalu la sanamu, je, dha-
miri ya huyo aliye dhaifu hai-
tapata ujasiri kufikia hatua
ya kula chakula kilichotolewa
kwa sanamu? **11** Basi, kwa
ujuzi wako, mtu ambaye ni
dhaifu anaharibiwa, ndugu
yako ambaye Kristo alikufa
kwa ajili yake.[n] **12** Mnapo-
watendea dhambi ndugu zenu
katika njia hii na kuiumiza

---

**7:35** * Tnn., “nisiwawekee mtego.” **7:36** * Au “kuelekea ubikira wake.” **7:37** * Au “kuendelea kuwa bikira.” **7:38** * Au “anayetoa ubikira wake katika ndoa.”

**SURA YA 7**
a Mt 19:12; 1Ko 7:28
b Mt 19:10, 11
c 1Ko 7:32
d Ro 7:2
e Mwa 24:2, 3; Kum 7:3, 4; Ne 13:25, 26; 2Ko 6:14

**SURA YA 8**
f Mdo 15:20, 29
g Ro 14:14; 1Ko 8:10
h 1Ko 8:13; 1Ko 13:4, 5

**Safu ya 2**
a Kum 32:21; 2Fa 19:17, 18; Yer 16:20
b Kum 6:4; Kum 32:39
c Zb 82:1, 6; Yoh 10:34, 35
d 1Ti 2:5
e Mal 2:10; Mt 23:9
f Mdo 17:28; Ro 11:36
g Yoh 1:1, 3; Kol 1:15, 16
h Ro 14:14
i 1Ko 10:27, 28
j Ro 14:23
k Ro 14:17
l Ebr 13:9
m Ro 14:13, 20
n Ro 14:15

dhamiri yao dhaifu,[a] mnamte-
ndea dhambi Kristo. **13** Kwa
sababu hiyo, ikiwa chakula ki-
namkwaza ndugu yangu, mimi
sitakula nyama tena kamwe,
ili nisije nikamkwaza ndugu
yangu.[b]

**9** Je, mimi siko huru? Je,
mimi si mtume? Je, mimi
sijamwona Yesu Bwana wetu?[c]
Je, ninyi si kazi yangu katika
Bwana? **2** Hata kama mimi
si mtume kwa wengine, ha-
kika mimi ni mtume kwenu!
Kwa maana ninyi ndio muhuri
unaothibitisha utume wangu
katika Bwana.

**3** Kwa wale wanaonichungu-
za, ninajitetea hivi: **4** Sisi
tuna haki* ya kula na ku-
nywa, sivyo? **5** Sisi tuna haki
ya kuambatana na mke amba-
ye ni mwamini,*[d] kama wale
mitume wengine na ndugu za
Bwana[e] na Kefa,#[f] sivyo?
**6** Au je, ni Barnaba[g] na mimi
pekee ambao hatuna haki ya
kupata riziki bila kufanya
kazi? **7** Ni mwanajeshi gani
ambaye hutumika kwa ghara-
ma yake mwenyewe? Ni nani
anayepanda shamba la mizabi-
bu naye asile matunda yake?[h]
Au ni nani anayechunga mifu-
go naye asinywe maziwa ya mi-
fugo yake?

**8** Je, ninasema mambo
haya kwa maoni ya kibina-
damu? Au je, Sheria haise-
mi mambo hayo pia? **9** Kwa
maana imeandikwa katika
Sheria ya Musa: "Hupaswi
kumfunga kinywa ng'ombe
dume anapopura nafaka."[i] Je,
ng'ombe dume ndio Mu-
ngu anaohangaikia? **10** Au,
je, kweli anasema hivyo kwa
ajili yetu? Kwa hakika hilo li-
liandikwa kwa ajili yetu, kwa
sababu mtu anayelima na mtu
anayepura anapaswa kufanya
hivyo akiwa na tumaini la ku-
pata fungu.

**11** Ikiwa tumepanda vitu
vya kiroho miongoni mwenu,
je, ni jambo kubwa tukivuna
kutoka kwenu vitu vya kimwi-
li?[a] **12** Ikiwa watu wengi-
ne wana haki ya kuwadai ni-
nyi jambo hilo, je, sisi hatu-
na haki hiyo hata zaidi? Hata
hivyo, hatujatumia haki* hii,[b]
bali tunavumilia mambo yote,
ili kwa vyovyote tusiizuie ha-
bari njema kumhusu Kristo.[c]
**13** Je, hamjui kwamba watu
wanaofanya kazi takatifu hula
vitu vya hekalu, na kwamba
wale wanaohudumu kwa ka-
waida kwenye madhabahu hu-
pata fungu lao kutoka kwe-
nye madhabahu?[d] **14** Vivyo
hivyo, pia, Bwana aliamuru
kwamba wale wanaotangaza
habari njema waishi kupitia
habari njema.[e]

**15** Lakini kati ya mipango
hiyo sijatumia hata mmoja.[f]
Kwa kweli, sijaandika mambo
haya ili nifanyiwe jambo hilo,
kwa maana ingekuwa bora
kwangu kufa kuliko—hakuna
mtu atakayeondoa sababu za-
ngu za kujisifu![g] **16** Sasa iki-
wa ninatangaza habari njema,
hiyo si sababu ya kufanya niji-
sifu, kwa maana nimewekewa
sharti. Kwa kweli, ole wangu
nisipotangaza habari njema![h]
**17** Nikifanya hivyo kwa kupe-
nda, nina thawabu; lakini hata
nikifanya hivyo bila kupenda,
bado nimekabidhiwa usima-
mizi.[i] **18** Basi, thawabu ya-
ngu ni nini? Kwamba ninapo-

SURA YA 8
a 1Ko 10:28, 29
b Mt 18:6; Ro 14:15, 21

SURA YA 9
c Mdo 9:3-5; 1Ko 15:7, 8
d Mt 19:11
e Mt 13:55; Gal 1:19
f Yoh 1:42
g Mdo 13:2
h Kum 20:6; Met 27:18
i Kum 25:4; 1Ti 5:18

Safu ya 2
a Ro 15:26, 27; Gal 6:6; Flp 4:15-17
b Mdo 18:3; Mdo 20:34; 2Th 3:7, 8
c 2Ko 6:3; 2Ko 11:7
d Law 6:14, 16; Hes 18:30, 31; Kum 18:1
e Mt 10:9, 10; Lu 10:7, 8
f Mdo 18:3; Mdo 20:34; 1Ko 4:11, 12; 2Th 3:8
g 2Ko 11:8-10
h Eze 3:18
i Gal 2:7; Efe 3:1, 2; Kol 1:25

---

**9:4, 12** *Tnn., "mamlaka." **9:5** *Au "kuwa na dada akiwa mke." #Pia anaitwa Petro.

tangaza habari njema, niitoe
habari njema bila gharama,
ili nisitumie vibaya mamlaka*
yangu katika habari njema.

**19** Kwa maana, ingawa niko
huru kutoka kwa watu wote,
nimejifanya kuwa mtumwa
kwa wote, ili niwapate watu
wengi iwezekanavyo. **20** Kwa
Wayahudi nilikuwa kama Mya-
hudi, ili niwapate Wayahudi;[a]
kwa wale walio chini ya she-
ria nilikuwa kama aliye chini
ya sheria, ingawa mimi mwe-
nyewe siko chini ya sheria, ili
niwapate wale walio chini ya
sheria.[b] **21** Kwa wale wasio
na sheria nilikuwa kama asi-
ye na sheria, ingawa mimi siko
bila sheria kwa Mungu bali
niko chini ya sheria kwa Kri-
sto,[c] ili niwapate wale wasio na
sheria. **22** Kwa walio dhai-
fu nilikuwa dhaifu, ili niwa-
pate walio dhaifu.[d] Nimeku-
wa mambo yote kwa watu wa
namna zote, ili kwa vyovyote
niwaokoe wengine. **23** Laki-
ni ninafanya mambo yote kwa
ajili ya habari njema, ili niishi-
riki pamoja na wengine.[e]

**24** Je, hamjui kwamba wa-
kimbiaji wote katika mbio
hukimbia, lakini ni mmoja
tu anayepokea tuzo? Kimbie-
ni kwa njia itakayowaweze-
sha kushinda tuzo.[f] **25** Sasa
kila mtu anayeshiriki kati-
ka shindano* hujizuia# katika
mambo yote. Bila shaka, wao
hushindana ili wapate taji lina-
loweza kuharibika,[g] lakini sisi
taji lisiloharibika.[h] **26** Kwa
hiyo, jinsi ninavyokimbia si
bila kusudi;[i] jinsi ninavyoele-
keza ngumi zangu ni ili nisiwe
nikipiga hewa; **27** lakini ni-
naupigapiga* mwili wangu[a] na
kuuongoza kama mtumwa, ili
baada ya kuwahubiria wengi-
ne, kwa njia fulani mimi mwe-
nyewe nisikataliwe.#

**10** Basi akina ndugu, nina-
taka mjue kwamba ma-
babu zetu wote walikuwa chi-
ni ya wingu[b] na wote walipi-
ta katika bahari[c] **2** na wote
walibatizwa katika Musa ku-
pitia wingu na bahari, **3** na
wote walikula chakula kileki-
le cha kiroho[d] **4** na wote wa-
likunywa maji yaleyale ya ki-
roho.[e] Kwa maana walikuwa
wakinywa kutokana na mwa-
mba wa kiroho uliowafuata,
na mwamba huo ulimaanisha*
Kristo.[f] **5** Hata hivyo, Mu-
ngu hakupendezwa na wengi
wao, kwa maana waliangami-
zwa nyikani.[g]

**6** Basi mambo hayo yaliku-
wa vielelezo kwetu, ili tusita-
mani mambo mabaya, kama
wao walivyotamani.[h] **7** Wala
tusiwe waabudu sanamu,
kama baadhi yao walivyofa-
nya; kama ilivyoandikwa:
“Watu wakaketi ili wale na ku-
nywa. Kisha wakasimama ili
wajitumbuize.”[i] **8** Wala tusi-
fanye uasherati,* kama baa-
dhi yao walivyofanya uashe-
rati,* na 23,000 kati yao
wakaanguka kwa siku moja.[j]
**9** Wala tusimjaribu Yehova,*[k]
kama baadhi yao walivyomja-
ribu, wakaangamizwa na nyo-
ka.[l] **10** Wala tusiwe wanu-
ng’unikaji,[m] kama baadhi yao
walivyonung’unika, wakaa-
ngamizwa na mwangamizaji.[n]

**SURA YA 9**
*a* Mdo 16:3; Mdo 18:18
*b* Mdo 21:24, 26
*c* Yoh 13:34; Gal 6:2
*d* Ro 14:1; Ro 15:1; 2Ko 11:29
*e* Mdo 19:26; 1Th 2:8
*f* Mt 10:22; Flp 3:14; 2Ti 4:7, 8
*g* 2Ti 2:5
*h* Yak 1:12
*i* Gal 2:2; Flp 2:16; Ebr 12:1

**Safu ya 2**
*a* Ro 8:13; Kol 3:5

**SURA YA 10**
*b* Kut 13:21
*c* Kut 14:21, 22
*d* Kut 16:14, 15
*e* Kut 17:6
*f* Hes 20:11; Yoh 4:10, 25
*g* Hes 14:29; Hes 14:35
*h* Hes 11:4, 34
*i* Kut 32:4, 6
*j* Hes 25:1, 9
*k* Kum 6:16
*l* Hes 21:5, 6; Mt 4:7
*m* Hes 14:2
*n* Hes 14:36, 37

**9:18** *Au “haki.” **9:25** *Au “kila mwanariadha.” #Au “hujidhibiti.”

**9:27** *Au “ninauadhibu; ninautia nidhamu sana.” #Au “nikose kustahili.” **10:4** *Au “ulikuwa.” **10:8** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **10:9** *Angalia Nyongeza A5.

**11** Basi mambo hayo yaliwa-
pata ili kuwa vielelezo, nayo
yaliandikwa ili kuwa onyo
kwetu sisi[a] ambao tumefi-
kiwa na miisho ya mifumo ya
mambo.
**12** Basi yule anayefikiri
amesimama na ajihadhari asi-
je akaanguka.[b] **13** Hakuna
majaribu ambayo yamewapa-
ta ninyi ila yale yaliyo ya ka-
waida kwa watu.[c] Lakini Mu-
ngu ni mwaminifu, naye ha-
tawaacha mjaribiwe kupita
mnavyoweza kuhimili,[d] bali
pamoja na majaribu hayo atai-
fanya pia njia ya kutokea ili
mweze kuyavumilia.[e]
**14** Kwa hiyo, wapendwa wa-
ngu, ikimbieni ibada ya sana-
mu.[f] **15** Ninasema kana kwa-
mba ni kwa watu wenye uta-
mbuzi; hukumuni wenyewe lile
ninalosema. **16** Kikombe
cha baraka ambacho tunabari-
ki, je, si kushiriki katika damu
ya Kristo?[g] Mkate ambao tu-
namega, je, si kushiriki katika
mwili wa Kristo?[h] **17** Kwa sa-
babu kuna mkate mmoja, sisi,
ingawa tuko wengi, ni mwili
mmoja,[i] kwa maana sote tuna-
kula mkate huo mmoja.
**18** Tazameni Israeli kwa
njia ya kimwili: Je, wale
wanaokula dhabihu si washi-
riki pamoja na madhabahu?[j]
**19** Basi, niseme nini? Je, kile
kilichotolewa dhabihu kwa sa-
namu ni kitu, au je, sanamu
ni kitu? **20** Hapana; bali ni-
nasema kwamba vitu amba-
vyo mataifa huvitoa dhabi-
hu, wao huvitoa dhabihu
kwa roho waovu, si kwa Mu-
ngu;[k] nami sitaki muwe wa-
shiriki pamoja na roho wao-
vu.[l] **21** Hamwezi kuwa mki-
nywa kikombe cha Yehova* na
kikombe cha roho waovu; ha-
mwezi kuwa mkishiriki “meza
ya Yehova”*[a] na meza ya roho
waovu. **22** Au je, ‘tunamcho-
chea Yehova* kuwa na wivu’?[b]
Je, sisi tuna nguvu zaidi kuli-
ko yeye?
**23** Mambo yote ni halali,*
lakini si mambo yote yaliyo na
faida. Mambo yote ni halali,
lakini si mambo yote yanayo-
jenga.[c] **24** Kila mmoja na ae-
ndelee kutafuta, si faida yake
mwenyewe, bali faida ya yule
mtu mwingine.[d]
**25** Kuleni chochote kina-
chouzwa katika soko la nya-
ma, bila kuchunguza kwa
sababu ya dhamiri yenu,
**26** kwa maana “dunia na vyo-
te vilivyomo ni vya Yehova.”*[e]
**27** Mtu asiyeamini akiwaali-
ka nanyi mtake kwenda, ku-
leni chochote kinachowekwa
mbele yenu, bila kuchunguza
kwa sababu ya dhamiri yenu.
**28** Lakini yeyote akiwaambia,
“Hiki ni kitu kilichotolewa ka-
tika dhabihu,” msile kwa sa-
babu ya yule aliyewaambia
na kwa sababu ya dhamiri.[f]
**29** Simaanishi dhamiri yako
mwenyewe, bali ya yule mtu
mwingine. Kwa maana kwa
nini uhuru wangu uhukumiwe
na dhamiri ya mtu mwingine?[g]
**30** Ikiwa ninakula nikiwa na
shukrani, kwa nini nitukanwe
juu ya kile ninachotolea shu-
krani?[h]
**31** Kwa hiyo, iwe mnaku-
la au mnakunywa au mnafa-
nya jambo lingine lolote, fa-
nyeni mambo yote kwa utu-
kufu wa Mungu.[i] **32** Epukeni
kuwa vikwazo kwa Wayahudi

**10:21, 22, 26** *Angalia Nyongeza A5.
**10:23** *Au “yanakubalika.”

**SURA YA 10**
*a* Ro 15:4
*b* Met 28:14; Lu 22:33, 34; Gal 6:1
*c* 1Pe 5:8, 9
*d* Lu 22:31, 32; 2Pe 2:9
*e* Isa 40:29; Flp 4:13
*f* Kum 4:25, 26; 2Ko 6:17; 1Yo 5:21
*g* Mt 26:27, 28
*h* Mt 26:26; Lu 22:19; 1Ko 12:18
*i* Ro 12:5
*j* Law 7:15
*k* Kum 32:17
*l* Yud 6

**Safu ya 2**
*a* Eze 41:22; Mal 1:12
*b* Kut 34:14; Kum 32:21
*c* Ro 14:19; Ro 15:2
*d* 1Ko 10:32, 33; 1Ko 13:4, 5; Flp 2:4
*e* Zb 24:1; 1Ti 4:4
*f* 1Ko 8:7, 10
*g* Ro 14:15, 16; 1Ko 8:12
*h* Ro 14:6; 1Ti 4:3
*i* Mt 5:16; Kol 3:17

na vilevile kwa Wagiriki na
kwa kutaniko la Mungu,[a]
**33** kama vile ninavyojaribu
kuwapendeza watu wote kati-
ka mambo yote, bila kutafuta
faida yangu mwenyewe,[b] bali
faida ya walio wengi, ili wapa-
te kuokolewa.[c]

**11** Iweni waigaji wangu,
kama vile mimi nilivyo
mwigaji wa Kristo.[d]

**2** Ninawapongeza kwa sa-
babu katika mambo yote
mnanikumbuka na mnayashi-
ka mapokeo kama vile nili-
vyowapa. **3** Lakini ninata-
ka mjue kwamba kichwa
cha kila mwanamume ni Kri-
sto;[e] nacho kichwa cha mwa-
namke ni mwanamume;[f] na-
cho kichwa cha Kristo ni
Mungu.[g] **4** Kila mwanamume
ambaye husali au kutoa una-
bii akiwa na kitu juu ya ki-
chwa chake hukiaibisha ki-
chwa chake; **5** lakini kila
mwanamke anayesali au ku-
toa unabii[h] bila kufunika ki-
chwa chake anakiaibisha ki-
chwa chake, kwa maana ni
kana kwamba yeye ni mwana-
mke mwenye kichwa kilicho-
nyolewa. **6** Kwa maana ikiwa
mwanamke hajifuniki, anapa-
swa kukatwa nywele zake; la-
kini ikiwa ni aibu kwa mwa-
namke kukatwa nywele au ku-
nyolewa, anapaswa ajifunike.

**7** Kwa maana mwanamume
hapaswi kufunika kichwa cha-
ke, kwa kuwa yeye ni mfano
na utukufu wa Mungu,[i] laki-
ni mwanamke ni utukufu wa
mwanamume. **8** Kwa maana
mwanamume hakutoka katika
mwanamke, bali mwanamke
alitoka katika mwanamume.[j]
**9** Isitoshe, mwanamume ha-
kuumbwa kwa ajili ya mwana-
mke, bali mwanamke kwa ajili
ya mwanamume.[a] **10** Ndiyo
sababu mwanamke anapaswa
kuwa na ishara ya mamlaka
juu ya kichwa chake kwa sa-
babu ya malaika.[b]

**11** Tena, kuhusiana na Bwa-
na, mwanamke hajatengani-
shwa na mwanamume wala
mwanamume hajatenganishwa
na mwanamke. **12** Kwa maa-
na kama vile mwanamke
alivyotoka katika mwana-
mume,[c] vivyo hivyo pia mwa-
namume amepitia katika mwa-
namke; lakini vitu vyote vime-
toka kwa Mungu.[d] **13** Huku-
muni wenyewe: Je, inafaa
mwanamke kusali kwa Mungu
bila kufunika kichwa chake?
**14** Je, maumbile yenyewe ha-
yawafundishi kwamba nywele
ndefu ni aibu kwa mwanamu-
me, **15** lakini mwanamke aki-
wa na nywele ndefu, ni utu-
kufu kwake? Kwa maana ame-
pewa nywele zake ziwe kitu
cha kujifunika. **16** Hata hi-
vyo, mtu yeyote akitaka kubi-
shania desturi nyingine, sisi
hatuna nyingine, wala makuta-
niko ya Mungu.

**17** Lakini ninapoyatoa maa-
gizo haya, siwapongezi ninyi,
kwa sababu mnakutana pamo-
ja, si kwa ajili ya wema, bali
kwa ajili ya ubaya. **18** Kwa-
nza kabisa, nasikia kwamba
mnapokutana katika kuta-
niko, kuna migawanyiko kati
yenu; na kwa kadiri fulani ni-
naamini jambo hilo. **19** Kwa
maana lazima kutakuwa na
madhehebu miongoni mwe-
nu,[e] ili wale waliokubaliwa kati
yenu waonekane.

**20** Mnapokutana mahali pa-
moja, kwa kweli si kwa sababu
ya kula Mlo wa Jioni wa Bwa-
na.[f] **21** Kwa maana mnapo-
kula, kila mtu hutangulia kula

---

**SURA YA 10**
a Ro 14:13; 1Ko 8:13; 2Ko 6:3
b Ro 15:2; Flp 2:4
c 1Ko 9:22

**SURA YA 11**
d Flp 3:17; 2Th 3:9
e Ro 14:9; Efe 4:15; Kol 2:10
f Efe 5:23; 1Pe 3:1
g 1Ko 15:27, 28
h Yoe 2:28; Mdo 21:8, 9
i Mwa 1:27
j Mwa 2:22, 23

**Safu ya 2**
a Mwa 2:18
b 1Ko 4:9
c Mwa 2:21, 22
d 1Ko 8:6
e Mdo 20:29, 30; 1Ko 1:12; 1Ti 4:1; 2Pe 2:1
f Lu 22:19, 20

mlo wake mwenyewe wa jio-
ni, hivi kwamba mmoja ana
njaa lakini mwingine amelewa.
**22** Je, hamna nyumba amba-
mo mnaweza kula na kunywa?
Au je, mnalidharau kutaniko
la Mungu na kuwaaibisha wale
wasio na kitu? Niwaambie nini
ninyi? Je, niwapongeze? Kuhu-
su hilo siwapongezi.

**23** Kwa maana nilipokea
kutoka kwa Bwana kile nili-
chowapa ninyi pia, kwamba
Bwana Yesu katika usiku[a]
ambao alisalitiwa alichu-
kua mkate, **24** na baada
ya kutoa shukrani, akaume-
ga na kusema: “Huu unamaa-
nisha mwili wangu,[b] ambao ni
kwa ajili yenu. Endeleeni ku-
fanya hivi kwa kunikumbu-
ka.”[c] **25** Akafanya vivyo hi-
vyo na kile kikombe[d] pia, baa-
da ya wao kula mlo wa jioni,
akisema: “Kikombe hiki ki-
namaanisha agano[e] jipya kwa
msingi wa damu yangu.[f] Ende-
leeni kufanya hivi, kila mara
mnapokinywa, kwa kuniku-
mbuka mimi.”[g] **26** Kwa maa-
na kila mara mnapokula mka-
te huu na kunywa kikombe
hiki, mnaendelea kukitangaza
kifo cha Bwana, mpaka ataka-
pokuja.

**27** Kwa hiyo, yeyote anaye-
kula mkate au kukinywa ki-
kombe cha Bwana isivyofaa
atakuwa na hatia kuhusiana
na mwili na damu ya Bwana.
**28** Kwanza, acheni mtu aji-
chunguze mwenyewe na kuo-
na kama anafaa,[h] ndipo
ale mkate na anywe kikombe.
**29** Kwa maana yule anayeku-
la na kunywa bila kuutambua
mwili, anakula na kunywa
hukumu dhidi yake mwenye-
we. **30** Ndiyo sababu wengi
kati yenu ni dhaifu na wago-
njwa, na wengi wamelala usi-
ngizi katika kifo.*[a] **31** Laki-
ni kama tungetambua jinsi sisi
wenyewe tulivyo, hatungehu-
kumiwa. **32** Hata hivyo, tu-
napohukumiwa, Yehova*[b] ana-
tutia nidhamu, ili tusihuku-
miwe pamoja na ulimwengu.[c]
**33** Kwa hiyo, ndugu zangu,
mnapokutana pamoja ili kula
mlo huo, mngojeane. **34** Iki-
wa yeyote ana njaa, acheni
ale nyumbani, ili mnapokuta-
na pamoja isiwe kwa ajili ya
kuhukumiwa.[d] Lakini kuhusu
mambo yaliyobaki, nitayare-
kebisha nitakapofika.

**12** Basi kuhusu zawadi za
kiroho,[e] akina ndugu,
sitaki mkose kujua. **2** Mna-
jua kwamba mlipokuwa watu
wa mataifa,* mlikuwa mki-
shawishiwa na kuziabudu sa-
namu zisizo na sauti,[f] mki-
zifuata popote zilipowaongo-
za. **3** Sasa ningetaka mjue
kwamba hakuna mtu yeyote
ambaye anaposema kwa roho
ya Mungu, husema: “Yesu
amelaaniwa!” na hakuna mtu
anayeweza kusema: “Yesu ni
Bwana!” isipokuwa kwa roho
takatifu.[g]

**4** Basi kuna zawadi mbali-
mbali, lakini kuna roho ilei-
le;[h] **5** na kuna huduma mba-
limbali,[i] na bado kuna Bwa-
na yuleyule; **6** na kuna ute-
ndaji* mbalimbali, na bado
ni Mungu yuleyule anaye-
fanya utendaji huo wote ka-
tika kila mtu.[j] **7** Lakini roho
hufunuliwa katika kila mmo-
ja kwa kusudi lenye faida.[k]
**8** Kwa maana mtu mmoja

**11:30** *Inaonekana inamaanisha kifo cha kiroho. **11:32** *Angalia Nyongeza A5. **12:2** *Yaani, watu wasio waamini. **12:6** *Au “kazi.”

**SURA YA 11**
*a* Mt 26:20; Lu 22:14
*b* Mt 26:26; Mk 14:22; Ro 7:4; 1Ko 10:17
*c* Lu 22:19
*d* Mt 26:27; Mk 14:23; 1Ko 10:16
*e* Yer 31:31; Ebr 8:8; Ebr 9:15
*f* Lu 22:20; Ebr 9:13, 14; 1Pe 1:18, 19
*g* Kut 12:14
*h* 2Ko 13:5

**Safu ya 2**
*a* 1Th 5:6
*b* Ebr 12:5
*c* 2Pe 2:20; 2Pe 3:7
*d* 1Ko 11:29

**SURA YA 12**
*e* 1Ko 14:1
*f* Zb 115:5; Hab 2:18; 1Ko 8:4; Gal 4:8; 1Th 1:9
*g* 1Yo 4:2, 3
*h* Efe 4:4
*i* Efe 4:11
*j* 1Pe 4:11
*k* 1Ko 14:26

hupewa maneno ya* hekima
kupitia roho, mwingine ma-
neno ya ujuzi kulingana na
roho ileile, **9** mwingine ima-
ni[a] kwa roho ileile, mwingine
zawadi za uponyaji[b] kwa roho
hiyo moja, **10** naye mwingi-
ne hupewa utendaji wa mate-
ndo yenye nguvu,[c] mwingine
kutoa unabii, mwingine uta-
mbuzi wa maneno yaliyoongo-
zwa na roho,[d] mwingine lu-
gha* mbalimbali,[e] na mwingi-
ne fasiri ya lugha.[f] **11** Laki-
ni ni roho ileile inayofanya
utendaji huu wote, ikimgawia
kila mmoja kama vile inavyo-
penda.

**12** Kwa maana kama vile
mwili ni mmoja lakini una viu-
ngo vingi, na viungo vyote vya
mwili huo, ingawa ni vingi, ni
mwili mmoja,[g] ndivyo pia ali-
vyo Kristo. **13** Kwa maana
kwa roho moja sote tulibati-
zwa katika mwili mmoja, iwe
ni Wayahudi au ni Wagiriki,
iwe ni watumwa au ni walio
huru, nasi sote tulinyweshwa
roho moja.

**14** Kwa maana kwa kweli,
mwili una viungo vingi, si kiu-
ngo kimoja.[h] **15** Ikiwa mguu
ungesema, "Kwa kuwa mimi
si mkono, mimi si sehemu ya
mwili," hilo halifanyi usiwe se-
hemu ya mwili. **16** Na ikiwa
sikio lingesema, "Kwa kuwa
mimi si jicho, mimi si sehemu
ya mwili," hilo halilifanyi lisi-
we sehemu ya mwili. **17** Iki-
wa mwili wote ungekuwa ji-
cho, kusikia kungekuwa wapi?
Ikiwa wote ungekuwa si-
kio, kunusa kungekuwa wapi?
**18** Lakini sasa Mungu amepa-
nga kila kiungo cha mwili
kama alivyopenda.

**12:8** *Au "ujumbe wa." **12:10** *Au "ndimi."

SURA YA 12
a 1Ko 13:2
b Mdo 3:5-8 Mdo 28:8, 9
c Ebr 2:3, 4
d 1Yo 4:1
e Mdo 10:45, 46 1Ko 14:18
f 1Ko 14:26
g Ro 12:4, 5
h Efe 4:16

Safu ya 2
a Mwa 3:7, 21
b Ro 12:10 Gal 6:2 Efe 4:25
c Ebr 13:3
d Ro 12:15
e Efe 1:22, 23
f Ro 12:4, 5
g Efe 2:20
h Mdo 13:1
i Efe 4:11
j Gal 3:5
k Mdo 5:16
l Ebr 13:17
m Mdo 2:6, 7

**19** Ikiwa vyote vingekuwa
kiungo kimoja, mwili unge-
kuwa wapi? **20** Lakini sasa
viungo ni vingi, lakini mwi-
li mmoja. **21** Jicho haliwezi
kuuambia mkono, "Sikuhitaji
wewe," au tena kichwa haki-
wezi kuiambia miguu, "Siwa-
hitaji ninyi." **22** Badala yake
viungo vya mwili vinavyoo-
nekana kuwa dhaifu zaidi ni
muhimu sana, **23** na sehe-
mu za mwili ambazo tunafi-
kiri hazistahili kuheshimiwa
sana, tunazipa heshima zai-
di,[a] basi sehemu zetu amba-
zo hazivutii tunazitendea kwa
heshima* zaidi, **24** bali se-
hemu zetu zinazopendeza ha-
zihitaji kitu chochote. Lakini
hivyo ndivyo Mungu alivyouu-
nganisha mwili, akiipa heshi-
ma zaidi sehemu iliyokuwa
na upungufu, **25** ili kusiwe
na mgawanyiko katika mwili,
bali viungo vyake vitunzane.[b]
**26** Kiungo kimoja kikiumia,
viungo vingine vyote huumia
pamoja nacho;[c] au kiungo ki-
moja kikitukuzwa, viungo vi-
ngine vyote hushangilia pa-
moja nacho.[d]

**27** Basi ninyi ni mwili wa
Kristo,[e] na kila mmoja wenu
ni kiungo cha mwili huo.[f]
**28** Naye Mungu amewaweka
watu mbalimbali katika kuta-
niko: kwanza, mitume;[g] pili,
manabii;[h] tatu, walimu;[i] ki-
sha matendo yenye nguvu;[j] ki-
sha zawadi za uponyaji;[k] hu-
duma za kusaidia; uwezo wa
kuelekeza;[l] na lugha mbali-
mbali.[m] **29** Je, wote ni mitu-
me? Je, wote ni manabii? Je,
wote ni walimu? Je, wote hu-
fanya matendo yenye nguvu?
**30** Je, wote wana zawadi za

**12:23** *Au "kiasi."

uponyaji? Je, wote husema
kwa lugha?[a] Je, wote ni waka-
limani?*[b] **31** Lakini endelee-
ni kutafuta kwa bidii* zawa-
di zilizo kubwa zaidi.[c] Na bado
nitawaonyesha njia iliyo bora
zaidi.[d]

**13** Nikisema kwa lugha za
wanadamu na za malai-
ka lakini sina upendo, ni-
mekuwa chuma kinachovuma
au toazi linalolia. **2** Na ikiwa
nina zawadi ya kutoa unabii
nami ninazielewa siri zote ta-
katifu na ujuzi wote,[e] na ikiwa
nina imani yenye nguvu hata
niweze kuhamisha* milima,
lakini sina upendo, mimi si
kitu.#[f] **3** Nami nikitoa mali
zangu zote ili kuwalisha we-
ngine,[g] na nikiutoa mwili wa-
ngu ili nijisifu, lakini sina upe-
ndo,[h] sipati faida yoyote.

**4** Upendo[i] ni wenye subi-
ra*[j] na fadhili.[k] Upendo hauna
wivu.[l] Haujigambi, haujivuni,[m]
**5** haujiendeshi bila adabu,[n]
hautafuti faida zake wenye-
we,[o] hauchokozeki.[p] Hauweki
hesabu ya ubaya.*[q] **6** Hau-
shangilii ukosefu wa uadili-
fu,[r] bali hushangilia pamoja
na kweli. **7** Huhimili mambo
yote,[s] huamini mambo yote,[t]
hutumaini mambo yote,[u] hu-
vumilia mambo yote.[v]

**8** Upendo haushindwi ka-
mwe. Lakini kama kuna za-
wadi za unabii, zitaondolewa;
kama kuna lugha,* zitakoma;
kama kuna ujuzi, utaondole-
wa. **9** Kwa maana tuna ujuzi
usio kamili[w] nasi tunatoa una-
bii usio kamili; **10** lakini kile
kilicho kamili kitakapokuja,
kile kisicho kamili kitaondo-
lewa. **11** Nilipokuwa mtoto,
nilikuwa nikisema kama mto-
to, nikifikiri kama mtoto, niki-
waza kama mtoto; lakini kwa
kuwa sasa nimekuwa mtu mzi-
ma, nimeziacha tabia za mto-
to. **12** Kwa maana sasa tu-
naona kwa njia isiyo ya wa-
ziwazi* kupitia kioo cha chu-
ma, lakini wakati huo itakuwa
uso kwa uso. Kwa sasa sijui
kikamili, lakini wakati huo ni-
tajua kwa usahihi,# kama vile
ninavyojulikana kwa usahihi.
**13** Hata hivyo, sasa yanaba-
ki mambo haya matatu: ima-
ni, tumaini, upendo; lakini li-
lilo kubwa zaidi kati ya hayo
ni upendo.[a]

**14** Fuatieni upendo, na
bado endeleeni kuta-
futa kwa bidii* zawadi za
kiroho, lakini ni afadhali za-
idi kwamba mtoe unabii.[b]
**2** Kwa maana yule anayesema
kwa lugha, hasemi na wanada-
mu, bali na Mungu, kwa maa-
na hakuna anayesikiliza,[c] bali
yeye husema kwa roho siri zi-
lizo takatifu.[d] **3** Hata hi-
vyo, yule anayetoa unabii hu-
wajenga na kuwatia moyo na
kuwafariji watu kwa maneno
yake. **4** Yule anayesema kwa
lugha hujijenga mwenyewe, la-
kini yule anayetoa unabii hu-
lijenga kutaniko. **5** Basi ni-
ngependa ninyi nyote mseme
kwa lugha,[e] lakini ninapende-
lea zaidi mtoe unabii.[f] Kwa
kweli, yule anayetoa unabii ni
mkubwa kuliko yule anayezu-
ngumza kwa lugha, isipokuwa
afasiri* kwa ajili ya kutaniko
ili lijengwe. **6** Lakini wakati

**SURA YA 12**
a 1Ko 14:4
b 1Ko 14:5
c 1Ko 14:1
d 1Ko 13:8

**SURA YA 13**
e 1Ko 12:8
f 1Yo 4:20
g Mt 6:2
h 2Ko 9:7
i 1Yo 4:8
j 1Th 5:14
k Ro 13:10 Efe 4:32
l Gal 5:26
m 1Pe 5:5
n Ro 13:13 1Ko 14:40
o 1Ko 10:24 Flp 2:4
p Mt 5:39 Yak 1:19
q Efe 4:32 Kol 3:13
r Ro 12:9
s 1Pe 4:8
t Mdo 17:11
u Ro 8:25 Ro 12:12
v 1Th 1:3
w Met 4:18

**Safu ya 2**
a Mt 22:37 Ro 13:10

**SURA YA 14**
b 1Th 5:20
c 1Ko 14:5
d 1Ko 13:2
e 1Ko 12:30
f Yoe 2:28 Mdo 2:17 Mdo 21:8, 9

**12:30** *Au "watafsiri." **12:31; 14:1** *Au "kujitahidi kupata." **13:2** *Au "kusogeza." #Au "sifai kitu." **13:4** *Au "ustahimilivu." **13:5** *Au "makosa." **13:8** *Yaani, kuzungumza lugha nyingine kimuujiza.

**13:12** *Au "iliyo hafifu." #Au "kikamili." **14:5** *Au "atafsiri."

huu, akina ndugu, kama ni-
ngekuja kwenu nikisema kwa
lugha, ningewapa faida gani
kama singezungumza nanyi
kwa ufunuo[a] au kwa ujuzi[b] au
kwa unabii au kwa fundisho?
**7** Ndivyo ilivyo pia kwa vitu
visivyo na uhai ambavyo hu-
toa sauti, iwe ni filimbi
au kinubi. Kusipokuwa na to-
fauti kati ya sauti, kinacho-
pigwa kwenye filimbi au
kwenye kinubi kitajulikana-
je? **8** Kwa maana tarumbe-
ta ikipiga mwito usiojulika-
na, ni nani atakayejitayari-
sha kwa ajili ya vita? **9** Vivyo
hivyo, msiposema maneno
yanayoeleweka kwa urahisi
kupitia lugha hiyo, watu
watajuaje kinachosemwa?
Kwa kweli, mtakuwa mki-
zungumza hewani. **10** Hue-
nda kuna aina nyingi za ma-
neno ulimwenguni, hata hi-
vyo hakuna aina isiyo na maa-
na. **11** Ikiwa sielewi maana
ya maneno, nitakuwa mge-
ni kwa yule anayezungumza,
naye anayezungumza ata-
kuwa mgeni kwangu. **12** Na-
nyi pia, kwa kuwa mnatamani
sana zawadi za roho, jitahidi-
ni kujawa na zawadi ambazo
zitalijenga kutaniko.[c]
**13** Kwa hiyo, yule anayezu-
ngumza kwa lugha na asali ili
afasiri.*[d] **14** Kwa maana iki-
wa ninasali kwa lugha, ni za-
wadi yangu ya roho inayosa-
li, lakini akili yangu haizai
matunda. **15** Basi, nini ki-
fanywe? Nitasali kwa zawa-
di ya roho, lakini nitasali pia
kwa akili yangu. Nitaimba sifa
kwa zawadi ya roho, lakini
pia nitaimba sifa kwa akili ya-
ngu. **16** Kama sivyo, ukitoa
sifa kwa zawadi ya roho, mtu
wa kawaida miongoni mwe-
nu atasemaje "Amina" unapo-
toa shukrani, kwa kuwa hajui
unachosema? **17** Kweli, una-
toa shukrani kwa njia nzu-
ri, lakini yule mtu mwingi-
ne hajengwi. **18** Ninamshu-
kuru Mungu kwamba ninase-
ma kwa lugha nyingi kuliko
ninyi nyote. **19** Hata hivyo,
katika kutaniko afadhali nise-
me maneno matano kwa akili
yangu,* ili pia niwafundishe#
wengine, kuliko maneno elfu
kumi kwa lugha.[a]
**20** Akina ndugu, msiwe wa-
toto wadogo katika uelewa-
ji wenu,[b] lakini iweni watoto
wadogo kuhusiana na ubaya;[c]
nanyi muwe watu wazima ka-
tika uelewaji wenu.[d] **21** Kati-
ka Sheria imeandikwa: "'Nita-
zungumza na watu hawa
kwa lugha za watu wa kige-
ni na kwa midomo ya wage-
ni, na hata wakati huo wata-
kataa kunisikiliza,' asema Ye-
hova."*[e] **22** Kwa hiyo, lugha
si ishara kwa ajili ya waami-
ni bali kwa wasio waamini,[f] la-
kini unabii si kwa ajili ya wa-
sio waamini bali ni kwa aji-
li ya waamini. **23** Basi kuta-
niko lote likikusanyika mahali
pamoja na wote waseme kwa
lugha, nao watu wa kawaida
au wasio waamini waingie,
je, hawatasema kwamba ninyi
mmerukwa na akili? **24** La-
kini ikiwa nyote mnatoa una-
bii na mtu asiye mwamini au
mtu wa kawaida aingie, ata-
karipiwa na kuchunguzwa na
wote. **25** Siri za moyo wake

**14:13** * Au "atafsiri."

**14:19** * Au "uelewaji." # Au "niwafundishe kwa mdomo." **14:21** * Angalia Nyongeza A5.

SURA YA 14
a Gal 1:11, 12; Gal 2:2
b 1Ko 12:8
c 1Ko 12:7; 1Ko 14:4, 26
d 1Ko 12:8, 10; 1Ko 14:5

Safu ya 2
a 1Ko 14:4
b Efe 4:14
c Ro 16:19
d Ebr 5:13, 14
e Isa 28:11, 12
f Mdo 2:4, 13

zitakuwa wazi, hivi kwamba
ataanguka kifudifudi na ku-
mwabudu Mungu, akitangaza:
“Kwa kweli Mungu yupo kati
yenu.”[a]

**26** Basi, tuseme nini akina
ndugu? Mnapokusanyika pa-
moja, mmoja ana zaburi, mwi-
ngine ana fundisho, mwingi-
ne ana ufunuo, mwingine ana
lugha, na mwingine ana fasi-
ri.[b] Mambo yote na yatendeke
kwa ajili ya kujenga. **27** Mtu
akisema kwa lugha, na wawe
wawili au wasizidi watatu, na
wafanye hivyo kwa zamu, na
lazima mtu fulani afasiri.*[c]
**28** Lakini ikiwa hakuna mka-
limani,* anapaswa kukaa ki-
mya kutanikoni na kuzungu-
mza moyoni mwake na kwa
Mungu. **29** Manabii[d] wawili
au watatu na wazungumze,
na wale wengine watambue
maana. **30** Lakini ikiwa mwi-
ngine anapokea ufunuo aki-
wa ameketi hapo, msemaji wa
kwanza anapaswa kukaa ki-
mya. **31** Kwa maana nyote
mnaweza kutoa unabii kila
mtu kwa wakati wake, ili wote
wajifunze na wote watiwe
moyo.[e] **32** Na zawadi za roho
ya manabii zinapaswa kuele-
kezwa na manabii. **33** Kwa
maana Mungu si Mungu wa
machafuko bali ni wa amani.[f]

Kama ilivyo katika maku-
taniko yote ya watakatifu,
**34** wanawake na wakae kimya
katika makutaniko, kwa maa-
na hawaruhusiwi kuzungu-
mza.[g] Badala yake, na wajitii-
she,[h] kama vile Sheria inavyo-
sema pia. **35** Ikiwa wana-
taka kujifunza jambo fulani,
acheni wawaulize waume zao
nyumbani, kwa maana ni aibu
kwa mwanamke kuzungumza
kutanikoni.

**36** Je, neno la Mungu lilito-
ka kwenu, au liliwafikia ninyi
peke yenu?

**37** Ikiwa yeyote anafikiri
yeye ni nabii au amepewa za-
wadi ya roho, anapaswa ku-
tambua kwamba mambo nina-
yowaandikia ni amri ya Bwa-
na. **38** Lakini yeyote akiya-
puuza, yeye pia atapuuzwa.*
**39** Basi ndugu zangu, ende-
leeni kujitahidi kutoa una-
bii,[a] na bado msikataze ku-
sema kwa lugha.[b] **40** Laki-
ni mambo yote na yatendeke
kwa adabu na kwa mpango.*[c]

**15** Basi akina ndugu, ni-
nawakumbusha kuhu-
su habari njema niliyowata-
ngazia,[d] nanyi mkaipokea
pia, na mmechukua msima-
mo kwa ajili yake. **2** Kupi-
tia hiyo ninyi pia mnaokole-
wa ikiwa mtaishika sana haba-
ri njema niliyowatangazia, isi-
pokuwa iwe mlikuwa waamini
bila kusudi.

**3** Kwa maana kati ya
mambo ya kwanza niliyowapa
ni yale niliyopokea pia, kwa-
mba Kristo alikufa kwa ajili
ya dhambi zetu kulingana
na Maandiko;[e] **4** na kwamba
alizikwa,[f] ndiyo, kwamba ali-
fufuliwa[g] siku ya tatu[h] kuli-
ngana na Maandiko;[i] **5** na
kwamba alimtokea Kefa,*[j] ki-
sha wale 12.[k] **6** Baadaye ali-
watokea ndugu zaidi ya 500
kwa wakati mmoja,[l] na wengi
kati yao bado tuko nao, inga-
wa wengine wamelala usingi-
zi katika kifo. **7** Baadaye ali-

**14:27** * Au “atafsiri.” **14:28** * Au “mtaf-
siri.”

**14:38** * Au labda, “Ikiwa yeyote hajui,
ataendelea kutojua.” **14:40** * Au “kwa
utaratibu.” **15:5** * Pia anaitwa Petro.

SURA YA 14
a Isa 45:14; Zek 8:23
b 1Ko 12:8, 10
c 1Ko 14:5
d Mdo 13:1
e Ebr 10:24, 25
f 1Ko 14:40; Kol 2:5
g 1Ti 2:11, 12
h 1Ko 11:3; Efe 5:22; Kol 3:18; Tit 2:5; 1Pe 3:1

Safu ya 2
a 1Th 5:20
b 1Ko 14:27
c 1Ko 14:33; Kol 2:5

SURA YA 15
d Mdo 18:1, 11
e Zb 22:15; Isa 53:8, 12; Da 9:26; 1Pe 2:24
f Isa 53:9; Mt 27:59, 60
g Mt 28:7
h Yon 1:17; Lu 24:46
i Zb 16:10
j Mt 10:2; Lu 24:33, 34
k Yoh 20:26
l Mt 28:16, 17

mtokea Yakobo,[a] kisha mitu-
me wote.[b] **8** Lakini mwisho
kabisa alinitokea mimi pia[c]
kana kwamba kwa yule aliye-
zaliwa kabla ya wakati wake.

**9** Kwa maana mimi ni mdo-
go zaidi kati ya mitume, nami
sistahili kuitwa mtume, kwa
sababu nililitesa kutaniko la
Mungu.[d] **10** Lakini kwa fa-
dhili zisizostahiliwa za Mungu
mimi niko kama nilivyo. Na fa-
dhili zake zisizostahiliwa kwa-
ngu hazikuwa za bure, bali
nilifanya kazi zaidi yao wote;
lakini si mimi bali ni fadhi-
li zisizostahiliwa za Mungu zi-
lizo pamoja nami. **11** Iwe ni
mimi au ni wao, hivi ndivyo
tunavyohubiri, na hivyo ndi-
vyo mlivyoamini.

**12** Basi ikiwa inahubiriwa
kwamba Kristo amefufuliwa
kutoka kwa wafu,[e] kwa nini
wengine kati yenu wanase-
ma hakuna ufufuo wa wafu?
**13** Kwa kweli, ikiwa hakuna
ufufuo wa wafu, basi Kristo
hakufufuliwa. **14** Lakini iki-
wa Kristo hakufufuliwa, ha-
kika kuhubiri kwetu ni bure,
na imani yenu pia ni bure.
**15** Isitoshe, tunaonekana pia
kuwa mashahidi wa uwongo
wa Mungu,[f] kwa sababu tume-
toa ushahidi dhidi ya Mungu
kwa kusema kwamba alimfu-
fua Kristo,[g] ambaye hakumfu-
fua ikiwa kwa kweli wafu ha-
watafufuliwa. **16** Kwa maa-
na ikiwa wafu hawatafufuli-
wa, basi Kristo hakufufuliwa.
**17** Isitoshe, ikiwa Kristo ha-
kufufuliwa, imani yenu ni
bure; nanyi mnabaki katika
dhambi zenu.[h] **18** Basi pia,
wale ambao wamelala usingi-
zi katika kifo wakiwa katika
muungano na Kristo wamea-
ngamia.[a] **19** Ikiwa ni katika
maisha haya tu tumemtumaini
Kristo, sisi ndio wa kusikitiki-
wa kuliko mtu yeyote.

**20** Lakini sasa Kristo ame-
fufuliwa kutoka kwa wafu,
akiwa matunda ya kwanza ya
wale ambao wamelala usingi-
zi katika kifo.[b] **21** Kwa kuwa
kifo kilikuja kupitia mwanada-
mu,[c] ufufuo wa wafu pia una-
kuja kupitia mwanadamu.[d]
**22** Kwa maana kama vile ka-
tika Adamu wote wanakufa,[e]
vivyo hivyo pia katika Kri-
sto wote watafanywa kuwa
hai.[f] **23** Lakini kila mmoja
kwa mpangilio wake unaofaa:
Kristo aliye matunda ya kwa-
nza,[g] baadaye wale walio wa
Kristo wakati wa kuwapo kwa-
ke.[h] **24** Kisha, mwisho, ata-
kapoukabidhi Ufalme kwa Mu-
ngu wake aliye Baba yake, ata-
kapokuwa ameangamiza se-
rikali yote na mamlaka yote
na nguvu zote.[i] **25** Kwa maa-
na lazima atawale akiwa mfal-
me mpaka Mungu atakapo-
weka maadui wote chini ya
miguu yake.[j] **26** Na adui wa
mwisho atakayeangamizwa ni
kifo.[k] **27** Kwa maana Mungu
"alivitiisha vitu vyote chini ya
miguu yake."[l] Lakini anapose-
ma 'vitu vyote vimetiishwa,'[m]
ni wazi kwamba hilo halimhu-
su Yule aliyevitiisha vitu vyo-
te chini yake.[n] **28** Lakini vitu
vyote vitakapotiishwa kwake,
ndipo Mwana mwenyewe ata-
kapojitiisha pia kwa Yule ali-
yevitiisha vitu vyote kwake,[o]
ili Mungu awe vitu vyote kwa
kila mtu.[p]

**29** Kama sivyo, watafanya
nini wale wanaobatizwa kwa
kusudi la kuwa wafu?[q] Ikiwa
wafu hawatafufuliwa kamwe,

SURA YA 15
a Mdo 12:17
b Mdo 1:3, 6
c Mdo 9:3-5
d Mdo 8:3; Gal 1:13
e Mdo 4:2; Mdo 17:31
f Mdo 3:15
g Mdo 2:24; Mdo 4:10; Mdo 13:30, 31
h Ro 4:25; Ebr 7:25

Safu ya 2
a Mdo 7:59; 1Ko 15:14; 1Pe 1:3
b Mdo 26:23; Kol 1:18
c Mwa 3:17, 19
d Yoh 11:25
e Ro 5:12
f Ro 5:17; Ro 6:23
g Ufu 1:5
h Mt 24:3; 1Th 4:16
i Da 2:44
j Zb 110:1, 2
k Ufu 20:14
l Zb 8:6; Efe 1:22
m Ebr 2:8
n 1Pe 3:22
o Yoh 14:28
p 1Ko 3:23
q Ro 6:4

kwa nini basi wanabatizwa
kwa kusudi la kuwa hivyo?
**30** Kwa nini sisi pia tumo ha-
tarini kila saa?*[a] **31** Ninaka-
bili kifo kila siku. Hili ni ha-
kika kama ilivyo furaha ya-
ngu kwenu, akina ndugu, nili-
yo nayo katika Kristo Yesu
Bwana wetu. **32** Ikiwa kama
watu wengine,* nimepiga-
na na wanyama wa mwituni
huko Efeso,[b] hilo lina faida
gani kwangu? Ikiwa wafu
hawatafufuliwa, “acheni tule
na tunywe, kwa maana ke-
sho tutakufa.”[c] **33** Msipoto-
shwe. Kushirikiana na watu
wabaya huharibu tabia nzu-
ri.*[d] **34** Amkeni kwa njia ya
uadilifu na msiwe na mazoea
ya kufanya dhambi, kwa maa-
na wengine hawamjui Mungu.
Ninasema ili kuwafanya mwo-
ne aibu.

**35** Hata hivyo, mtu fulani
atauliza: “Wafu watafufuli-
waje? Ndiyo, watakuja waki-
wa na mwili wa aina gani?”[e]
**36** Wewe mtu usiye na aki-
li! Kile unachopanda hakiwi
hai isipokuwa kwanza kife.
**37** Na kuhusu kile unacho-
panda, unapanda, si mwili
utakaochipuka, bali ni mbe-
gu tu, iwe ya ngano au mbe-
gu ya aina nyingine; **38** laki-
ni Mungu huipa mwili kama
anavyopenda na huipa kila
mbegu mwili wake. **39** Nya-
ma zote si za aina moja, bali
kuna ya wanadamu, kuna nya-
ma ya mifugo, kuna nyama ya
ndege, na nyingine ya samaki.
**40** Na kuna miili ya mbingu-
ni[f] na miili ya duniani;[g] lakini
utukufu wa miili ya mbinguni
ni wa namna moja, na ule wa
miili ya duniani ni wa namna
nyingine. **41** Utukufu wa jua
ni wa namna moja, na utuku-
fu wa mwezi ni mwingine,[a] na
utukufu wa nyota ni mwingi-
ne; kwa kweli, nyota moja hu-
tofautiana na nyota nyingine
kwa utukufu.

**42** Ndivyo ilivyo kuhusu
ufufuo wa wafu. Hupandwa
katika uharibifu; hufufuli-
wa katika kutoweza kuharibi-
ka.[b] **43** Hupandwa katika
aibu; hufufuliwa katika utuku-
fu.[c] Hupandwa katika udhai-
fu; hufufuliwa katika nguvu.[d]
**44** Hupandwa ukiwa mwili
wa nyama; hufufuliwa uki-
wa mwili wa roho. Ikiwa kuna
mwili wa nyama, basi kuna
mwili wa roho pia. **45** Basi
imeandikwa hivi: “Mwanada-
mu wa kwanza Adamu akawa
mtu aliye hai.”*[e] Adamu wa
mwisho akawa roho inayowa-
pa watu uhai.[f] **46** Hata hi-
vyo, ule wa roho si wa kwa-
nza. Ule wa nyama ndio wa
kwanza, na baadaye ule wa
roho. **47** Mtu wa kwanza ni
wa kutoka duniani na ameu-
mbwa kwa mavumbi;[g] mtu wa
pili ni wa kutoka mbinguni.[h]
**48** Kama yule aliyeumbwa
kwa mavumbi, ndivyo wali-
vyo pia wale walioumbwa
kwa mavumbi; na kama alivyo
yule wa mbinguni, ndivyo wa-
livyo pia wale wa mbinguni.[i]
**49** Na kama vile ambavyo tu-
meuchukua mfano wa yule ali-
yeumbwa kwa mavumbi,[j] vi-
vyo hivyo pia tutauchukua
mfano wa yule wa mbinguni.[k]

**50** Lakini ninawaambia hivi,
akina ndugu, kwamba nya-
ma na damu haviwezi kuurithi

---

**15:30** *Au “wakati wote.” **15:32** *Au labda, “kwa maoni ya kibinadamu.” **15:33** *Au “hupotosha maadili.”

**15:45** *Au “nafsi iliyo hai.”

**SURA YA 15**
*a* Ro 8:36; 2Ko 11:23-27
*b* 2Ko 1:8
*c* Isa 22:13
*d* Met 13:20; 1Ko 5:6
*e* 1Yo 3:2
*f* Mt 28:3; Lu 24:4
*g* Ebr 2:6, 7

**Safu ya 2**
*a* Mwa 1:16
*b* Ro 2:6, 7
*c* Kol 3:4
*d* Ufu 20:4
*e* Mwa 2:7
*f* Yoh 5:26; 1Ti 3:16
*g* Mwa 2:7
*h* Yoh 3:13
*i* Flp 3:20, 21
*j* Mwa 5:3
*k* Ro 8:29

Ufalme wa Mungu, wala uhari-
bifu haurithi kutoweza kuha-
ribika. **51** Tazama! Ninawaa-
mbia siri takatifu: Hatutalala
usingizi katika kifo sisi sote,
bali sote tutabadilishwa,[a]
**52** kwa muda mfupi, kufu-
mba na kufumbua* jicho, wa-
kati wa tarumbeta ya mwisho.
Kwa maana tarumbeta italia,[b]
na wafu watafufuliwa wakiwa
wasioweza kuharibika, nasi
tutabadilishwa. **53** Kwa maa-
na huu ulio wa kuharibika la-
zima uvae kutoweza kuhari-
bika,[c] na huu unaoweza kufa
lazima uvae kutoweza kufa.[d]
**54** Lakini huu unaoweza ku-
haribika utakapovaa kutowe-
za kuharibika na huu unaowe-
za kufa utakapovaa kutoweza
kufa, ndipo neno hili lililoa-
ndikwa litakapotimia: "Kifo ki-
memezwa milele."[e] **55** "Kifo,
uko wapi ushindi wako? Kifo,
uko wapi mchomo wako?"[f]
**56** Mchomo unaotokeza kifo
ni dhambi,[g] nazo nguvu za
dhambi ni Sheria.*[h] **57** Laki-
ni tunamshukuru Mungu, kwa
maana yeye hutupatia ushi-
ndi kupitia Bwana wetu Yesu
Kristo![i]

**58** Kwa hiyo, ndugu zangu
wapendwa, iweni imara,[j] tha-
biti, sikuzote mkiwa na me-
ngi ya kufanya[k] katika kazi ya
Bwana, mkijua kwamba kazi
yenu si ya bure[l] kuhusiana na
Bwana.

**16** Basi kuhusu mchango
kwa ajili ya watakati-
fu,[m] fuateni mwongozo nilio-
toa kwa makutaniko ya Gala-
tia. **2** Siku ya kwanza ya kila
juma, kila mmoja wenu anapa-
swa kuweka kando kitu fula-
ni kulingana na uwezo wake,
ili michango isikusanywe
nitakapofika. **3** Lakini nita-
kapofika huko, nitawatuma
watu mtakaopendekeza kati-
ka barua zenu,[a] wapeleke za-
wadi yenu ya fadhili Yerusale-
mu. **4** Hata hivyo, ikiwa ita-
faa mimi niende huko pia, wa-
taenda pamoja nami.

**5** Lakini nitakuja kwenu
baada ya kupitia Makedonia,
kwa maana nitapitia huko Ma-
kedonia;[b] **6** na labda nitakaa
kwa muda au hata nitakaa na-
nyi kipindi chote cha maji-
ra ya baridi, ili mnisindiki-
ze umbali fulani kule nitaka-
poenda. **7** Kwa maana sitaki
kuwaona ninyi sasa ninapopi-
ta, kwa kuwa natumaini kukaa
pamoja nanyi muda fulani,[c]
Yehova* akiruhusu. **8** Lakini
nitakaa Efeso[d] mpaka Shere-
he ya Pentekoste, **9** kwa sa-
babu nimefunguliwa mlango
mkubwa unaoongoza kwenye
utendaji,[e] lakini kuna wapi-
nzani wengi.

**10** Sasa Timotheo[f] akifika,
hakikisheni kwamba hao-
gopi chochote akiwa kati
yenu, kwa maana anafanya
kazi ya Yehova,*[g] kama mimi.
**11** Kwa hiyo, mtu yeyote asi-
mdharau. Msindikizeni kwa
amani ili aje kwangu, kwa
maana ninamsubiri nikiwa pa-
moja na akina ndugu.

**12** Basi kumhusu Apolo[h]
ndugu yetu, nilimhimiza sana
aje kwenu pamoja na aki-
na ndugu. Hakukusudia kuja
sasa, lakini atakuja atakapo-
pata nafasi.

**13** Kaeni macho,[i] simameni
imara katika imani,[j] endeleeni

---

**15:52** *Au "kupepesa." **15:56** *Au "nayo Sheria huipa dhambi nguvu zake."

**16:7, 10** *Angalia Nyongeza A5.

**SURA YA 15**
*a* 1Th 4:17
*b* 1Th 4:16
*c* Ro 2:6, 7
*d* 2Ko 5:4
*e* Isa 25:8; Ufu 20:6
*f* Ho 13:14
*g* Ro 6:23
*h* Ro 3:20; Ro 7:12, 13
*i* Yoh 3:16; Mdo 4:12
*j* Kol 1:23; Ebr 3:14; 2Pe 3:17
*k* Ro 12:11
*l* 2Nya 15:7; 1Ko 3:8; Ufu 14:13

**SURA YA 16**
*m* Mdo 24:17; Ro 15:26; 2Ko 8:3, 4

**Safu ya 2**
*a* 2Ko 8:19
*b* Mdo 19:21; 2Ko 1:15, 16
*c* Mdo 20:2
*d* Mdo 19:1
*e* Mdo 19:10, 11
*f* Mdo 16:1, 2
*g* Flp 2:19, 20
*h* Mdo 18:24, 25
*i* 1Th 5:6
*j* 1Ko 15:58; Flp 1:27

kuwa kama wanaume,*[a] iweni
na nguvu.[b] **14** Mambo yote
mnayofanya yafanyeni kwa
upendo.[c]

**15** Sasa ninawahimiza, aki-
na ndugu: Mnajua kwamba
nyumba ya Stefana ndiyo ma-
tunda ya kwanza ya Akaya na
kwamba walijitoa kuwahu-
dumia watakatifu. **16** Ende-
leeni kujitiisha kwa watu wa
aina hiyo na kwa wale wote
wanaoshirikiana na kufa-
nya kazi kwa bidii.[d] **17** Laki-
ni ninashangilia kuwapo kwa
Stefana[e] na Fortunato na
Akaiko, kwa sababu wameja-
zia kutokuwapo kwenu hapa.
**18** Kwa maana wameiburudi-
sha roho yangu na yenu. Kwa
hiyo, watambueni watu wa na-
mna hiyo.

**19** Makutaniko ya Asia ya-
nawatumia salamu zao. Akila
na Priska pamoja na kutaniko
lililo katika nyumba yao[a] wa-
nawasalimu kwa moyo mku-
njufu katika Bwana. **20** Ndu-
gu wote wanawasalimu. Sali-
mianeni kwa busu takatifu.

**21** Hii ni salamu yangu,
Paulo, kwa mkono wangu
mwenyewe.

**22** Ikiwa yeyote hampendi
Bwana, mtu huyo na alaaniwe.
Njoo, Ee Bwana wetu! **23** Na
muwe na fadhili zisizostahili-
wa za Bwana Yesu. **24** Upe-
ndo wangu na uwe pamoja na-
nyi nyote katika muungano na
Kristo Yesu.

**16:13** * Au "kuwa jasiri."

**SURA YA 16**
*a* Mdo 4:29
*b* Efe 6:10; Kol 1:11
*c* 1Ko 13:4; 1Pe 4:8
*d* Flp 2:29, 30; 1Th 5:12; 1Ti 5:17
*e* 1Ko 1:16

**Safu ya 2**
*a* Ro 16:3, 5; Flm 2

BARUA YA PILI KWA

# WAKORINTHO

YALIYOMO

**1** Paulo, mtume wa Kristo
Yesu kupitia mapenzi ya
Mungu, na Timotheo[a] ndugu
yetu, kwa kutaniko la Mungu
lililo huko Korintho, pamoja
na watakatifu wote walio kati-
ka Akaya yote:[b]
**2** Na muwe na fadhili zisi-
zostahiliwa na amani kutoka
kwa Mungu Baba yetu na Bwa-
na Yesu Kristo.
**3** Asifiwe Mungu na Baba
ya Bwana wetu Yesu Kri-
sto,[c] Baba wa rehema nyo-
roro[d] na Mungu wa faraja
yote,[e] **4** ambaye hutufariji*
katika majaribu#[f] yetu yote,
ili tuweze kuwafariji we-
ngine[g] walio katika majari-
bu# ya namna yoyote, kwa fa-
raja ambayo tunapokea kuto-
ka kwa Mungu.[h] **5** Kwa maa-
na kama vile mateso kwa ajili
ya Kristo yalivyo mengi nda-
ni yetu,[i] ndivyo pia faraja tu-
nayopokea kupitia Kristo ili-
vyo nyingi. **6** Basi tukikabili
majaribu,# ni kwa ajili ya fara-
ja na wokovu wenu; na tuki-
farijiwa, ni kwa ajili ya faraja
yenu inayotenda ili kuwasai-
dia mvumilie mateso yaleya-
le ambayo sisi pia tunateseka.

1:4 *Au “hututia moyo.” 1:4, 6 #Au “dhiki.”

**7** Na tumaini letu kwa ajili
yenu haliyumbi-yumbi, kwa
kuwa tunajua kwamba kama
vile mnavyoshiriki katika ma-
teso, ndivyo pia mtakavyoshi-
riki katika faraja.[a]
**8** Kwa maana hatutaki mko-
se kujua, akina ndugu, ku-
husu dhiki tuliyopata kati-
ka mkoa wa Asia.[b] Tulikuwa
na mkazo mkubwa sana unao-
zidi nguvu zetu wenyewe, hivi
kwamba hatukuwa na uhaki-
ka hata kuhusu uhai wetu.[c]
**9** Kwa kweli, tulihisi kwamba
tumepokea hukumu ya kifo.
Ilikuwa hivyo ili tusijitegemee
sisi wenyewe, bali tumtege-
mee Mungu[d] ambaye huwafu-
fua wafu. **10** Alituokoa ku-
toka katika hatari kubwa ya
kifo na atatuokoa, nasi tume-
weka tumaini letu kwake kwa-
mba ataendelea kutuokoa.[e]
**11** Ninyi pia mnaweza kutu-
saidia kwa kutoa dua kwa aji-
li yetu,[f] ili wengi watoe shu-
krani kwa ajili yetu kwa kibali
tunachopokea kwa sababu ya
majibu ya sala za wengi.*[g]
**12** Kwa maana hili ndilo
jambo tunalojisifia, dha-
miri yetu inatoa ushahidi
kwamba tumejiendesha katika

1:11 *Au “kwa sababu ya nyuso nyingi zinazosali.”

SURA YA 1
a Mdo 16:1, 2; Flp 2:19, 20
b 1Th 1:8
c Yoh 20:17
d Kut 34:6; Zb 86:5; Mik 7:18
e Isa 51:3; Ro 15:5
f Zb 23:4; 2Ko 7:6
g Efe 6:21, 22; 1Th 4:18
h Ro 15:4; 2Th 2:16, 17
i 1Ko 4:11-13; Kol 1:24

Safu ya 2
a Ro 8:18; 2Ti 2:11, 12
b Mdo 20:18, 19
c 1Ko 15:32
d 2Ko 12:10
e Zb 34:7, 19; 2Ti 4:18; 2Pe 2:9
f Flp 1:19; Flm 22
g Mdo 12:5; Ro 15:30-32

ulimwengu, na hasa ku-
waelekea ninyi, kwa utakati-
fu na unyoofu unaotoka
kwa Mungu, si kwa hekima
ya kimwili,[a] bali kwa fadhi-
li zisizostahiliwa za Mungu.
**13** Kwa maana kwa kweli ha-
tuwaandikii jambo lolote isi-
pokuwa yale mnayoweza ku-
soma* na kuyaelewa, nami na-
tumaini mtaendelea kuyaele-
wa mambo haya kikamili,#
**14** kama vile ambavyo pia
mmeelewa kwa kadiri fulani,
kwamba sisi ni sababu yenu
ya kujisifu, kama vile mta-
kavyokuwa kwetu pia katika
siku ya Bwana wetu Yesu.

**15** Basi nikiwa na uhakika
huu, nilikusudia kuja kwenu
kwanza, ili muwe na pi-
ndi ya pili ya kuwa na sha-
ngwe;* **16** kwa maana nili-
kusudia kuwatembelea nikiwa
safarini kwenda Makedonia,
nirudi kwenu baada ya kutoka
Makedonia, kisha mnisindiki-
ze kwenda Yudea.[b] **17** Basi,
nilipokusudia hivyo, je, nili-
puuza jambo hilo? Au je, mimi
ninakusudia mambo kwa njia
ya kimwili hivi kwamba ni-
nasema “Ndiyo, ndiyo” na ki-
sha “Siyo, siyo”? **18** Lakini
Mungu anaweza kutegemewa
ili kwamba yale tunayowaa-
mbia yasiwe “ndiyo” na wakati
uleule “siyo.” **19** Kwa maana
Mwana wa Mungu, Yesu Kri-
sto, aliyehubiriwa miongoni
mwenu kupitia sisi, yaani,
kupitia mimi na Silvano* na
Timotheo,[c] hakuwa “ndiyo”
na wakati uleule “siyo,” bali
kuhusiana naye “ndiyo” ime-
kuwa “ndiyo.” **20** Kwa maa-
na hata ahadi za Mungu ziwe
nyingi kadiri gani, zimeku-
wa “ndiyo” kupitia yeye.[a] Kwa
hiyo, kupitia yeye pia “Amina”
husemwa kwa Mungu,[b] nayo
humletea utukufu kupitia sisi.
**21** Lakini yule anayetoa uha-
kikisho kwamba ninyi na sisi
ni wa Kristo na yule ambaye
ametutia mafuta ni Mungu.[c]
**22** Yeye pia ametia muhuri
wake juu yetu[d] naye ametupa-
tia rehani ya kile kitakacho-
kuja,* yaani, roho,[e] katika
mioyo yetu.

**23** Sasa ninamwita Mungu
awe shahidi dhidi yangu,*
kwamba sijaja Korintho kwa
sababu ya kuwahurumia ni-
nyi. **24** Si kwamba sisi ni
mabwana wa imani yenu,[f] bali
sisi ni wafanyakazi wenzenu
kwa ajili ya shangwe yenu,
kwa maana mnasimama kwa
imani yenu.

**2** Kwa maana nimeamua
kwamba sitakuja kwe-
nu tena kwa huzuni. **2** Kwa
maana nikiwahuzunisha ni-
nyi, ni nani atakayekuwapo
ili kunichangamsha isipokuwa
yule ambaye nilimhuzunisha?
**3** Niliandika mambo hayo, ili,
nitakapokuja, nisihuzunishwe
na wale ambao ninapaswa ku-
shangilia juu yao, kwa saba-
bu nina uhakika kwamba kile
kinachonipa shangwe kinawa-
pa ninyi nyote shangwe hiyo-
hiyo. **4** Kwa maana kutoka-
na na dhiki nyingi na maumi-
vu ya moyo niliwaandikia kwa
machozi mengi, si ili niwahu-
zunishe,[g] bali niwajulishe kina
cha upendo wangu kwenu.

SURA YA 1
a 1Ko 2:4, 5
b 1Ko 16:5, 6
c Mdo 18:5

Safu ya 2
a Ro 15:8
b Ufu 3:14
c 1Yo 2:20, 27
d Efe 4:30
e Ro 8:23; 2Ko 5:5; Efe 1:13, 14
f Ebr 13:17; 1Pe 5:2, 3

SURA YA 2
g 2Ko 7:8, 9

**1:13** *Au labda, “yale ambayo tayari mnayajua vizuri.” #Tnn., “mpaka mwisho.” **1:15** *Au labda, “ili mnufaike mara mbili.” **1:19** *Pia anaitwa Sila.

**1:22** *Au “malipo ya awali; uthibitisho (dhamana) wa kile kitakachokuja.” **1:23** *Au “dhidi ya nafsi yangu.”

**5** Basi ikiwa yeyote amesa-
babisha huzuni,[a] hajanihuzu-
nisha mimi, bali amewahuzu-
nisha ninyi nyote kwa kadiri
fulani—nisiwe mkali mno kwa
yale ninayosema. **6** Karipio
hili linalotolewa na wengi li-
namtosha mtu huyo; **7** bada-
la yake, sasa mnapaswa ku-
msamehe kwa fadhili na ku-
mfariji,[b] ili asilemewe* na hu-
zuni inayopita kiasi.[c] **8** Kwa
hiyo ninawahimiza ninyi ku-
mthibitishia upendo wenu.[d]
**9** Ndiyo sababu niliwaandikia
pia: ili kujua kama mngeonye-
sha uthibitisho wa utii wenu
katika mambo yote. **10** Mki-
msamehe mtu yeyote jambo
lolote, mimi pia ninamsame-
he. Kwa kweli, lolote amba-
lo nimesamehe (ikiwa nime-
samehe jambo lolote) ni kwa
ajili yenu machoni pa Kristo,
**11** ili Shetani asitushinde aki-
li,*[e] kwa maana hatukosi kuzi-
jua mbinu# zake.[f]

**12** Basi nilipofika Troa[g] ku-
tangaza habari njema ku-
husu Kristo nami nikafunguli-
wa mlango katika Bwana,
**13** roho yangu haikupata ki-
tulizo kwa sababu sikumkuta
Tito[h] ndugu yangu. Basi, nika-
waaga kisha nikaondoka kwe-
nda Makedonia.[i]

**14** Lakini shukrani kwa Mu-
ngu, ambaye sikuzote hu-
tuongoza katika maanda-
mano ya ushindi kwa kushi-
rikiana na Kristo, na kupitia
sisi huieneza* harufu nzuri
ya ujuzi kumhusu kila maha-
li! **15** Kwa maana kwa Mu-
ngu sisi ni harufu tamu ya Kri-
sto kati ya wale wanaookole-
wa na kati ya wale wanaoa-
ngamia; **16** kwa hawa wa
mwisho ni harufu ya kifo ina-
yoleta kifo,[a] kwa wale wa kwa-
nza ni harufu ya uzima ina-
yoleta uzima. Na ni nani ana-
yestahili kabisa mambo haya?
**17** Ni sisi, kwa maana sisi si
wachuuzi wa* neno la Mungu[b]
kama watu wengi walivyo, bali
tunasema kwa unyoofu wote,
tukiwa tumetumwa na Mungu,
ndiyo, machoni pa Mungu na
kwa kushirikiana na Kristo.

**3** Je, tunaanza tena kujipe-
ndekeza wenyewe? Au
kama watu fulani, je, tunahi-
taji barua za pendekezo kuja
au kutoka kwenu? **2** Ninyi
wenyewe ndio barua yetu,[c] ili-
yoandikwa juu ya mioyo yetu
na kujulikana na kusomwa
na wanadamu wote. **3** Kwa
maana ni wazi kwamba ninyi
ni barua ya Kristo ambayo tu-
liandika tukiwa wahudumu,[d]
iliyoandikwa si kwa wino bali
kwa roho ya Mungu aliye hai,
si juu ya mabamba ya mawe,[e]
bali juu ya mabamba ya nya-
ma, juu ya mioyo.[f]

**4** Tuna uhakika wa namna
hii kwa Mungu kupitia Kristo.
**5** Si kwamba sisi wenyewe tu-
nastahili vya kutosha kufiki-
ri kuwa jambo lolote linato-
ka kwetu, bali kustahili kwetu
vya kutosha hutoka kwa Mu-
ngu,[g] **6** ambaye kwa kweli
ametustahilisha vya kutosha
kuwa wahudumu wa agano ji-
pya,[h] si wa sheria zilizoandi-
kwa,[i] bali wa roho; kwa maa-
na sheria zilizoandikwa hule-
ta hukumu ya kifo,[j] bali roho
hufanya kuwa hai.[k]

SURA YA 2
a 1Ko 5:1
b Lu 15:23, 24
c Ebr 12:12
d Ro 12:10
e Lu 22:31; 2Ti 2:26
f Efe 6:11, 12; 1Pe 5:8
g Mdo 16:8
h Gal 2:3; Tit 1:4
i 2Ko 7:5

Safu ya 2
a Yoh 15:19; 2Ko 4:3; 1Pe 2:7, 8
b 2Ko 4:2

SURA YA 3
c 1Ko 9:2
d 1Ko 3:5
e Kut 31:18; Kut 34:1
f Met 3:3; Met 7:3
g Kut 4:12, 15; Flp 2:13
h Ebr 8:6
i Ro 13:9
j Gal 3:10
k Yoh 6:63

**2:7** *Au “asimezwe.” **2:11** *Au “asitudanganye.” #Au “nia; njama.” **2:14** *Au “huitambulisha.”

**2:17** *Au “hatufanyi biashara; hatupati faida kutokana na.”

**7** Basi ikiwa sheria zinazotoa kifo ambazo zilichongwa kwa herufi kwenye mawe[a] zilikuja kwa utukufu kama huo hivi kwamba wana wa Israeli hawakuweza kuutazama uso wa Musa kwa sababu ya utukufu wa uso wake,[b] utukufu ambao ungekuja kuondolewa, **8** kwa nini kutolewa kwa roho[c] kusiwe kwenye utukufu zaidi?[d] **9** Kwa maana ikiwa sheria zilizotoa hukumu ya hatia[e] zilikuwa zenye utukufu,[f] kutolewa kwa uadilifu kungekuwa na utukufu mwingi kadiri gani![g] **10** Kwa kweli, hata kile ambacho wakati fulani kilifanywa kiwe na utukufu kimevuliwa utukufu, kwa sababu ya utukufu unaokizidi.[h] **11** Kwa maana ikiwa kile ambacho kingeondolewa kiliingizwa kwa utukufu,[i] basi utukufu wa kinachobaki ungekuwa mwingi kadiri gani![j]

**12** Kwa kuwa tuna tumaini hilo,[k] tunazungumza kwa uhuru mwingi, **13** nasi hatufanyi kama Musa alivyofanya alipofunika uso wake kwa kitambaa[l] ili wana wa Israeli wasitazame mwisho wa kile ambacho kingeondolewa. **14** Lakini akili zao zilitiwa uzito.[m] Kwa maana mpaka leo kitambaa kilekile kinadumu bila kuondolewa agano la zamani linaposomwa,[n] kwa sababu kinaondolewa tu kupitia Kristo.[o] **15** Kwa kweli, mpaka leo kila mara maandishi ya Musa yanaposomwa,[p] kitambaa hukaa juu ya mioyo yao.[q] **16** Lakini mtu anapomgeukia Yehova,* kitambaa huondolewa.[r] **17** Basi Yehova* ni Roho,[s] na mahali palipo na roho ya Yehova,* pana uhuru.[a] **18** Na sisi sote, tunapotoa kama vioo mrudisho wa utukufu wa Yehova* tukiwa na nyuso zisizo na kitambaa, tunageuzwa kuwa katika mfano uleule kutoka kiwango kimoja cha utukufu mpaka kingine,# sawa na anavyofanya Yehova* ambaye ni Roho.△[b]

**4** Kwa hiyo, kwa kuwa tuna huduma hii kupitia rehema tuliyoonyeshwa, hatufi moyo. **2** Hata hivyo, tumeyakataa mambo ya kichinichini ya aibu, hatutembei kwa ujanja, au kulichanganya na kitu chochote neno la Mungu;[c] bali kwa kufanya kweli iwe wazi, tunajipendekeza kwa kila dhamiri ya mwanadamu machoni pa Mungu.[d] **3** Ikiwa kwa kweli habari njema tunayotangaza imefunikwa kwa kitambaa, imefunikwa kati ya wale wanaoangamia, **4** ambao kati yao mungu wa mfumo huu wa mambo*[e] amezipofusha akili za wasioamini,[f] ili nuru ya# habari njema yenye utukufu kuhusu Kristo, aliye mfano wa Mungu,[g] isiwaangazie.[h] **5** Kwa maana tunahubiri, si kuhusu sisi wenyewe, bali kuhusu Yesu Kristo kwamba ni Bwana na sisi wenyewe kwamba ni watumwa wenu kwa ajili ya Yesu. **6** Kwa maana Mungu ndiye aliyesema: "Nuru na iangaze kutoka katika giza,"[i] naye ameangaza juu ya mioyo yetu ili kuimulika[j] kwa ujuzi wenye utukufu kumhusu Mungu kupitia uso wa Kristo.

SURA YA 3
a Kut 31:18; Kut 32:16
b Kut 34:29, 30
c Mdo 2:1, 4
d 1Pe 4:14
e Kum 27:26
f Kut 34:35
g Ro 3:21, 22
h Kol 2:16, 17
i Kut 19:16; Kut 24:17
j Ebr 12:22-24
k 1Pe 1:3, 4
l Kut 34:33-35
m Ro 11:7
n Yoh 12:40
o Ro 7:6; Efe 2:15
p Mdo 15:21
q Ro 11:8
r Kut 34:34
s Yoh 4:24

Safu ya 2
a Isa 61:1; Ro 6:14; Ro 8:15; Gal 5:1, 13
b 2Ko 4:6; Efe 4:23, 24; Efe 5:1

SURA YA 4
c 2Ko 2:17; Gal 1:9
d 2Ko 6:3, 4
e Yoh 14:30; Efe 2:2; 1Yo 5:19
f 2Ko 11:14
g Kol 1:15; Ebr 1:3
h Isa 60:2; Yoh 8:12
i Mwa 1:3
j 1Pe 2:9

**3:16-18** *Angalia Nyongeza A5.

**3:18** #Tnn., "kutoka utukufu mpaka utukufu." △Au labda, "kupitia roho ya Yehova." **4:4** *Angalia Kamusi, uku. 2012, "Mfumo wa mambo." #Au "mwangaza wa."

**7** Hata hivyo, tuna hazina
hii[a] katika vyombo vya udo-
ngo,*[b] ili nguvu zinazopita zile
za kawaida ziwe za Mungu na
si kutoka kwetu.[c] **8** Tunaka-
ndamizwa katika kila njia, la-
kini hatubanwi kupita kiasi
cha kushindwa kusonga; tu-
nafadhaishwa, lakini si bila
njia ya kutokea kabisa;*[d]
**9** tunateswa, lakini hatua-
chwi bila msaada;[e] tunaangu-
shwa chini, lakini hatuanga-
mizwi.[f] **10** Sikuzote katika
mwili wetu tunavumilia mate-
ndo yenye kuleta kifo amba-
yo Yesu aliteseka,[g] ili uzima
wa Yesu ufunuliwe pia kati-
ka mwili wetu. **11** Kwa maa-
na sikuzote sisi tunaoishi
tunakabili kifo uso kwa uso[h]
kwa ajili ya Yesu, ili uzima
wa Yesu ufunuliwe pia kati-
ka mwili wetu unaoweza kufa.
**12** Kwa hiyo kifo kinafanya
kazi ndani yetu, lakini uzima
ndani yenu.

**13** Basi kwa sababu tuna
roho ileile ya imani kama
ile iliyoandikwa hivi kuihusu:
"Mimi nilionyesha imani, kwa
hiyo nikasema";[i] sisi pia tu-
naonyesha imani na kwa hiyo
tunasema, **14** tukijua kwa-
mba Yule aliyemfufua Yesu
atatufufua sisi pia pamoja na
Yesu naye atatutokeza sisi pa-
moja nanyi.[j] **15** Kwa maana
mambo yote haya ni kwa aji-
li yenu, ili fadhili zisizosta-
hiliwa zinazoongezeka zizidi
kuwa nyingi kwa sababu we-
ngi zaidi wanatoa shukrani
kwa utukufu wa Mungu.[k]

**16** Kwa hiyo, hatufi moyo,
lakini hata ikiwa mtu tuliye
kwa nje anachakaa, hakika
mtu tuliye kwa ndani anafa-
nywa upya siku kwa siku.
**17** Kwa maana ingawa dhi-
ki* ni ya muda mfupi na ni
nyepesi, inatokeza kwa aji-
li yetu utukufu ulio mkuu# na
bora zaidi na zaidi, na wa mi-
lele;[a] **18** huku tukikaza ma-
cho yetu, si juu ya vitu vina-
vyoonekana, bali juu ya vitu
visivyoonekana.[b] Kwa maana
vitu vinavyoonekana ni vya
muda, lakini vitu visivyoone-
kana ni vya milele.

**5** Kwa maana tunajua kwa-
mba nyumba yetu ya ki-
dunia, hema hili, likiharibi-
wa,*[c] tutapata jengo kutoka
kwa Mungu, nyumba ya mi-
lele mbinguni, ambayo haija-
jengwa kwa mikono.[d] **2** Kwa
maana tunaugua kwelikweli
katika nyumba hii,* tukitama-
ni sana kuvaa ile yetu# kuto-
ka mbinguni,△[e] **3** ili kwamba
tutakapoivaa, hatutapatika-
na tukiwa uchi. **4** Kwa kwe-
li, sisi tulio katika hema hili
tunaugua, tukilemewa kwa sa-
babu hatutaki kuuvua huu,
bali tunataka kuuvaa ule mwi-
ngine,[f] ili uhai ukimeze kile
kinachoweza kufa.[g] **5** Basi
yule aliyetutayarisha kwa
ajili ya jambo hili ni Mungu,[h]
ambaye alitupatia roho kama
rehani ya kile kitakachokuja.*[i]

**6** Basi sikuzote sisi tuna
uhodari mwingi na tunajua
kwamba tukiwa na makao yetu
katika mwili, hatupo maha-
li alipo Bwana,[j] **7** kwa maana
tunatembea kwa imani, si kwa

---

**4:7** *Au "katika mitungi ya udongo." **4:8** *Au labda, "tukiwa tumekata tamaa."

**4:17** *Au "majaribu." #Tnn., "ulio na uzito." **5:1** *Au "likivunjwa." **5:2** *Au "makao haya." #Au "kuvaa makao yetu." △Au "makao yetu ya mbinguni." **5:5** *Au "malipo ya awali; uthibitisho (dhamana) wa kile kitakachokuja."

---

SURA YA 4
a 2Ko 4:1
b Isa 64:8; Mdo 9:15; 1Ko 15:47
c 2Ko 12:9, 10; Flp 4:13
d 1Ko 10:13
e Ebr 13:5
f Ufu 2:10
g Flp 3:10; 1Pe 4:13
h Ro 8:36; 1Ko 4:9; 1Ko 15:31
i Zb 116:10
j 1Ko 6:14
k 2Ti 2:10

Safu ya 2
a Mt 5:12; Ro 8:18
b 2Ko 5:7; Ebr 11:1

SURA YA 5
c 2Pe 1:13, 14
d 1Ko 15:50; Flp 3:20, 21
e Ro 6:5; Ro 8:23; 1Ko 15:48, 49
f 1Ko 15:43, 44; Flp 1:21
g 1Pe 1:3, 4
h Efe 2:10
i Ro 8:23; Efe 1:13, 14
j Yoh 14:3

kuona. **8** Lakini sisi tuna
uhodari mwingi na tungepe-
ndelea tusiwepo katika mwili
bali tuyafanye makao yetu pa-
moja na Bwana.[a] **9** Basi iwe
ni nyumbani pamoja naye au
tusipokuwa pamoja naye, le-
ngo letu ni kukubalika kwa-
ke. **10** Kwa maana lazima sisi
sote tusimame* mbele ya kiti
cha hukumu cha Kristo, ili kila
mmoja apate malipo kulinga-
na na mambo aliyotenda aki-
wa katika mwili, yawe mema
au mabaya.#[b]

**11** Kwa hiyo, kwa kuwa
tunajua kumwogopa Bwa-
na, tunaendelea kuwashawi-
shi watu, lakini tunafahamika
vizuri* kwa Mungu. Hata hi-
vyo, ninatumaini kwamba tu-
nafahamika vizuri* pia kwa
dhamiri zenu. **12** Hatujipe-
ndekezi wenyewe tena kwe-
nu, bali tunawapa kichocheo
cha kujisifu kuhusiana nasi,
ili muweze kujibu wale wa-
naojisifu kuhusu sura ya nje[c]
bali si kuhusu yaliyo moyo-
ni. **13** Kwa maana ikiwa tuli-
kuwa tumerukwa na akili,[d] ili-
kuwa ni kwa ajili ya Mungu;
ikiwa tuna akili timamu, ni
kwa ajili yenu. **14** Kwa maa-
na upendo alio nao Kristo hu-
tuchochea, kwa sababu tu-
mefikia uamuzi huu, kwamba
mtu mmoja alikufa kwa ajili ya
wote;[e] hivyo basi, wote wali-
kuwa wamekufa. **15** Naye
alikufa kwa ajili ya wote ili
wale wanaoishi wasiishi tena
kwa ajili yao wenyewe,[f] bali
kwa ajili ya yule aliyekufa kwa
ajili yao na kufufuliwa.

**16** Basi tangu sasa hatu-
mjui mtu yeyote kulingana na
maoni ya kimwili.[a] Hata kama
wakati fulani tulimjua Kristo
kulingana na mwili, kwa ha-
kika hatumjui tena kwa njia
hiyo.[b] **17** Kwa hiyo, ikiwa ye-
yote yuko katika muungano
na Kristo, yeye ni kiumbe ki-
pya;[c] mambo ya zamani yali-
pitilia mbali; tazama! mambo
mapya yamekuja kuwapo.
**18** Lakini mambo yote yame-
toka kwa Mungu, aliyetupa-
tanisha sisi kwake mwenye-
we kupitia Kristo[d] na kutupa-
tia huduma ya upatanisho,[e]
**19** yaani, kwamba Mungu ku-
pitia Kristo alikuwa akiupata-
nisha ulimwengu kwake mwe-
nyewe,[f] bila kuwahesabia ma-
kosa yao,[g] naye alitukabidhi
ujumbe wa upatanisho.[h]

**20** Kwa hiyo sisi ni maba-
lozi[i] walio badala ya Kristo,[j]
kana kwamba Mungu alikuwa
akisihi kupitia sisi. Kama wa-
lio badala ya Kristo, tunao-
mba: “Mpatanishwe na Mu-
ngu.” **21** Yule ambaye haku-
jua dhambi[k] alimfanya kuwa
dhambi* kwa ajili yetu, ili ku-
pitia yeye tuwe uadilifu wa
Mungu.[l]

**6** Huku tukifanya kazi pa-
moja naye,[m] tunawahimi-
za pia msipokee fadhili zisizo-
stahiliwa za Mungu na kuko-
sa kusudi lake.[n] **2** Kwa maa-
na anasema: “Katika wakati
unaokubalika nilikusikia, na
katika siku ya wokovu niliku-
saidia.”[o] Tazama! Sasa ndio
wakati unaokubalika hasa. Ta-
zama! Sasa ndiyo siku ya
wokovu.

**3** Hatutoi sababu yoyote
ya kukwaza, ili kosa lolote
lisipatikane katika huduma

SURA YA 5
a Flp 1:23
b Ufu 22:12
c 2Ko 10:10
d 2Ko 11:1, 16
e Isa 53:10 Mt 20:28 1Ti 2:5, 6
f Ro 14:7, 8

Safu ya 2
a Mt 12:50
b Yoh 20:17
c Gal 6:15
d Ro 5:10 Efe 2:15, 16 Kol 1:19, 20
e Mdo 20:24
f Ro 5:6 1Yo 2:1, 2
g Ro 4:25 Ro 5:18
h Mt 28:19, 20 Mdo 13:38, 39
i Efe 6:19, 20
j Flp 3:20
k Ebr 4:15 Ebr 7:26
l Ro 1:16, 17

SURA YA 6
m 2Ko 5:20
n Ro 2:4
o Isa 49:8

**5:10** *Au “tufunuliwe.” #Au “maovu.”
**5:11** *Au “tumefunuliwa.”
**5:21** *Au “dhabihu ya dhambi.”

yetu;[a] 4 bali katika kila njia
tunajipendekeza kuwa wahu-
dumu wa Mungu,[b] kwa kuvu-
milia mengi, kwa dhiki, kwa
nyakati za uhitaji, kwa shi-
da,[c] 5 kwa kupigwa, kwa ku-
fungwa gerezani,[d] kwa ma-
chafuko, kwa kazi ngumu,
kwa kukosa usingizi usiku,
kwa nyakati za kukosa chaku-
la;[e] 6 kwa utakaso, kwa uju-
zi, kwa subira,[f] kwa fadhili,[g]
kwa roho takatifu, kwa upe-
ndo usio na unafiki,[h] 7 kwa
kusema maneno ya kweli,
kwa nguvu za Mungu;[i] kupi-
tia silaha za uadilifu[j] katika
mkono wa kulia* na wa ku-
shoto,# 8 kupitia utukufu na
aibu, kupitia habari mbaya
na habari nzuri. Tunaonwa
kuwa wadanganyifu na bado
tunasema ukweli, 9 kama
wasiojulikana na bado tuna-
tambuliwa, kama wanaokufa*
na bado, tazama! tunaishi,[k]
kama walioadhibiwa# na bado
hatujakabidhiwa kwenye kifo,[l]
10 kama walio na huzuni la-
kini wanaoshangilia sikuzote,
kama maskini lakini wanao-
watajirisha wengi, kama wa-
sio na kitu chochote na bado
walio na vitu vyote.[m]

11 Tumefungua kinywa
chetu ili kuzungumza* na-
nyi, enyi Wakorintho, nasi
tumefungua wazi moyo wetu.
12 Hatujajizuia* kuwaonye-
sha upendo,[n] bali ninyi mmeji-
zuia kutuonyesha upendo
wenu mwororo. 13 Kwa hiyo,
kwa kujibu—ninazungumza
kama na watoto wangu—ninyi
pia fungueni kabisa mioyo
yenu.*[a]

14 Msifungwe nira* isivyo
sawa pamoja na wasio waami-
ni.[b] Kwa maana kuna ushirika
gani kati ya uadilifu na uasi
sheria?[c] Au nuru ina ushirika
gani na giza?[d] 15 Isitoshe,
kuna upatano gani kati ya Kri-
sto na Beliali?*[e] Au mwami-
ni# ana ushirika gani△ na mtu
asiye mwamini?[f] 16 Na heka-
lu la Mungu lina makubaliano
gani na sanamu?[g] Kwa maa-
na sisi ni hekalu la Mungu ali-
ye hai;[h] kama Mungu alivyo-
sema: “Mimi nitakaa miongoni
mwao[i] na kutembea miongo-
ni mwao, nami nitakuwa Mu-
ngu wao, nao watakuwa watu
wangu.”[j] 17 “‘Kwa hiyo, to-
keni miongoni mwao na mji-
tenge,’ asema Yehova,* ‘na
mwache kugusa kitu kicha-
fu’”;[k] “‘nami nitawakaribisha
ndani.’”[l] 18 “‘Nami nitaku-
wa baba kwenu,[m] nanyi mta-
kuwa wana na mabinti kwa-
ngu,’[n] asema Yehova,* Mweza
Yote.”

7 Kwa hiyo, wapendwa, kwa
kuwa tuna ahadi hizi,[o]
acheni tujisafishe kila unajisi
wa mwili na roho,[p] tukiukami-
lisha utakatifu katika kumwo-
gopa Mungu.

2 Tupatieni nafasi mioyoni
mwenu.[q] Hatujamkosea yeyo-
te, hatujamharibu yeyote, ha-
tujamdanganya yeyote ili tu-
pate faida.[r] 3 Sisemi jambo

6:7 *Labda kwa ajili ya kushambulia. #Labda kwa ajili ya kujilinda. 6:9 *Au “tunaonwa kama wanaostahili kifo.” #Au “waliotiwa nidhamu.” 6:11 *Au “Tumezungumza waziwazi.” 6:12 *Au “Hatujakosa nafasi ya.”

6:13 *Au “ninyi pia panukeni.” 6:14 *Au “Msiunganishwe.” 6:15 *Kutokana na neno la Kiebrania linalomaanisha “Asiyefaa Kitu.” Linamrejelea Shetani. #Au “mtu mwaminifu.” △Au “mwamini ana fungu gani.” 6:17, 18 *Angalia Nyongeza A5.

SURA YA 6
a 1Ko 9:22
b 2Ko 4:1, 2
c 2Ko 11:23
d Ufu 2:10
e 2Ko 11:25, 27
f Kol 3:13; 1Th 5:14
g Efe 4:32
h Ro 12:9
i 1Ko 2:4, 5
j 2Ko 10:4; Efe 6:11
k 2Ko 4:10, 11
l Mdo 14:19; 2Ko 4:8, 9
m Flp 4:13; Ufu 2:9
n 2Ko 12:15

Safu ya 2
a 1Pe 2:17; 1Yo 4:20
b Kut 23:32, 33; Kum 7:3, 4; 1Fa 11:4; 1Ko 7:39
c Yak 4:4
d Efe 5:7, 8
e Mt 4:10; Ufu 12:7, 8
f 1Ko 10:21
g 1Ko 10:14
h 1Ko 3:16
i Kut 29:45
j Law 26:11, 12; Eze 37:27
k Isa 52:11; Yer 51:45; Ufu 18:4
l Eze 20:41; 2Ko 7:1
m 2Sa 7:14
n Isa 43:6; Ho 1:10; Yoh 1:12

SURA YA 7
o 2Ko 6:16
p Ro 12:1; 1Ti 1:5; 1Ti 3:9; 1Yo 3:3
q Ro 12:10; 2Ko 6:12, 13
r Mdo 20:33, 34; 2Ko 12:17

hili ili niwahukumu. Kwa maa-
na tayari nimesema kwamba
ninyi mko ndani ya mioyo yetu
ili kufa pamoja na kuishi pa-
moja. **4** Nina uhuru mwingi
wa kusema kuwaelekea ninyi.
Ninajisifu sana kuhusiana na-
nyi. Nimejawa na faraja; nina-
furika shangwe katika taabu
yetu yote.[a]
**5** Kwa kweli, tulipofika Ma-
kedonia,[b] miili yetu haikupa-
ta kitulizo, bali tuliende-
lea kutaabishwa katika kila
njia—nje kulikuwa na mapi-
gano na ndani woga. **6** Laki-
ni Mungu, ambaye huwafariji
wale waliovunjika moyo,[c] ali-
tufariji kwa kuwapo kwa Tito;
**7** na si kwa kuwapo kwake
tu bali pia kwa faraja amba-
yo alipokea kwa sababu
yenu, kwa kuwa alirudi na ku-
tujulisha kuhusu tamaa yenu
ya kuniona, huzuni yenu nyi-
ngi, na jinsi mlivyonihangai-
kia sana;* hivyo nikashangilia
hata zaidi.
**8** Kwa maana hata kama
niliwahuzunisha kwa ba-
rua yangu,[d] sijuti kuhusu ja-
mbo hilo. Ingawa mwanzoni
nilijuta (nilipoona kwamba
barua hiyo iliwahuzunisha,
ingawa ni kwa muda mfupi
tu), **9** sasa ninashangilia, si
kwa sababu mlihuzunishwa
tu, bali kwa sababu mlihu-
zunishwa hivi kwamba mka-
tubu. Kwa maana mlihuzuni-
shwa kwa njia ya kimungu,
kwa hiyo hamkupata madha-
ra kwa sababu yetu. **10** Kwa
kuwa huzuni kwa njia ya ki-
mungu hutokeza toba inayoo-
ngoza kwenye wokovu, bila
kuleta majuto;[e] lakini huzu-
ni ya ulimwengu hutokeza
kifo. **11** Kwa maana, ona ji-
nsi kuhuzunishwa kwenu kwa
njia ya kimungu kulivyoto-
keza bidii nyingi ndani yenu,
ndiyo, mlijiondolea hatia, ndi-
yo, ghadhabu, ndiyo, woga,
ndiyo, kutamani sana,* ndi-
yo, bidii, ndiyo, kurekebisha
kosa![a] Katika kila njia mlijio-
nyesha kuwa safi# kuhusu ja-
mbo hili. **12** Ingawa niliwaa-
ndikia, sikufanya hivyo kwa
ajili ya yule aliyefanya kosa,[b]
wala kwa ajili ya yule aliye-
kosewa, bali ili bidii yenu
kwa ajili yetu ithibitishwe
miongoni mwenu machoni pa
Mungu. **13** Ndiyo sababu tu-
mefarijiwa.
Lakini kwa kuongezea fa-
raja yetu, tulishangilia hata
zaidi kuhusu shangwe ya
Tito, kwa sababu ninyi nyo-
te mliiburudisha roho yake.
**14** Kwa maana ikiwa nime-
jisifu kwake juu yenu, si-
japata aibu; lakini kama vile
mambo tuliyowaambia yali-
vyokuwa ya kweli, ndivyo pia
kujisifu kwetu kwa Tito kume-
kuwa kweli. **15** Pia, upendo
wake mwororo kwenu ni mwi-
ngi anapokumbuka utii wenu
nyote,[c] jinsi mlivyompokea
kwa kuogopa na kutetemeka.
**16** Ninashangilia kwamba ka-
tika kila njia nitakuwa na uha-
kika kuwahusu ninyi.*

**8** Basi akina ndugu, tunawa-
julisha kuhusu fadhili zisi-
zostahiliwa za Mungu amba-
zo makutaniko ya Makedonia[d]
yamepewa. **2** Wakati wa ma-
jaribu makali chini ya mateso,

SURA YA 7
*a* Flp 2:17; Flm 7
*b* Mdo 20:1
*c* 2Ko 1:3, 4
*d* 2Ko 2:4
*e* Zb 32:5; 1Yo 1:9

Safu ya 2
*a* Mt 3:8
*b* 1Ko 5:5
*c* 2Ko 2:9; Ebr 13:17

SURA YA 8
*d* Ro 15:26

**7:7** * Tnn., “bidii yenu kwa ajili yangu.”

**7:11** * Au “kutamani sana kutubu.” # Au “safi kiadili; bila hatia.” **7:16** * Au labda, “nitakuwa na ujasiri mwingi kwa sababu yenu.”

shangwe yao nyingi na uma-
skini mkubwa ulifanya utajiri
wa ukarimu wao uwe mwingi.*
**3** Kwa maana ilikuwa kulinga-
na na uwezo wao,[a] ndiyo, ni-
nashuhudia, hata kupita uwe-
zo wao,[b] **4** nao kwa kupenda
kwao wenyewe waliendelea
kutuomba sana wapate pe-
ndeleo la kutoa kwa fadhili,
ili washiriki katika huduma ya
kutoa msaada kwa ajili ya wa-
takatifu.[c] **5** Na si kama tuli-
vyotumaini tu, bali kwanza
walijitoa wenyewe kwa Bwa-
na na kwetu kupitia mapenzi
ya Mungu. **6** Basi tukamtia
moyo Tito[d] kwamba kama vile
alivyokuwa ameanzisha kazi
hii kati yenu, pia akamilishe
utoaji huu wenye fadhili kwa
upande wenu. **7** Hata hivyo,
kama vile mlivyo na utajiri ka-
tika kila jambo, katika imani
na neno na ujuzi na bidii yote
na katika upendo wetu kwe-
nu, pia mzidi katika utoaji huu
wenye fadhili.[e]

**8** Sisemi hivi ili kuwaamu-
ru, bali kuwajulisha kuhusu
bidii ya wengine na kuujari-
bu uhalisi wa upendo wenu.
**9** Kwa maana mnazijua fadhi-
li zisizostahiliwa za Bwa-
na wetu Yesu Kristo, kwamba
ingawa alikuwa tajiri, alikuja
kuwa maskini kwa ajili yenu,[f]
ili muwe matajiri kupitia uma-
skini wake.

**10** Kuhusu jambo hili nina-
toa maoni yangu:[g] Hii ni kwa
ajili ya faida yenu, kwa kuwa
tayari mwaka mmoja uliopi-
ta hamkuchukua tu hatua,
bali pia mlionyesha tamaa
ya kufanya hivyo. **11** Hivyo
basi, malizeni pia kile mli-
choanza kufanya, ili utaya-
ri wenu wa kutenda ukami-
lishwe kulingana na uwezo
mlio nao. **12** Kwa maana iki-
wa utayari upo kwanza, hu-
kubalika zaidi kulingana na
kile ambacho mtu anacho,[a]
si kulingana na kile amba-
cho mtu hana. **13** Kwa maa-
na sitaki kufanya iwe rahisi
kwa wengine, lakini vigumu
kwenu; **14** bali kwamba ku-
pitia usawazisho, ziada yenu
kwa sasa ijazie uhitaji wao, ili
ziada yao pia ijazie upungufu
wenu, ili kuwe na usawazisho.
**15** Kama ilivyoandikwa: “Mtu
aliyekuwa na vingi hakuwa na
vingi mno, na mtu aliyekuwa
na vichache hakuwa na vicha-
che mno.”[b]

**16** Basi shukrani kwa Mu-
ngu kwa kumfanya Tito awa-
hangaikie ninyi kwa bidii ilei-
le kutoka moyoni,[c] **17** kwa
sababu kwa kweli ameitikia
tulipomtia moyo, lakini aki-
wa mwenye bidii sana, ana-
kuja kwenu kwa kupenda
kwake mwenyewe. **18** Laki-
ni pamoja naye tunamtuma
ndugu ambaye sifa yake ku-
husiana na habari njema
imeenea katika makutaniko
yote. **19** Si hayo tu, bali pia
makutaniko yalimweka ras-
mi asafiri pamoja nasi tuna-
poshughulikia zawadi hii ya
fadhili kwa ajili ya utukufu
wa Bwana na kwa uthibitisho
wa utayari wetu wa kusaidia.
**20** Hivyo, tunaepuka kulau-
miwa na mtu yeyote kuhusia-
na na mchango huu wa uka-
rimu ambao tunaushughuli-
kia.[d] **21** Kwa maana ‘tuna-
shughulikia mambo yote kwa
unyoofu, si machoni pa Yeho-
va* tu bali pia machoni pa wa-
nadamu.’[e]

**SURA YA 8**
*a* Mdo 11:29; 2Ko 9:7
*b* Mk 12:43, 44
*c* Ro 15:25, 26; 1Ko 16:1; 2Ko 9:1, 2
*d* 2Ko 12:18
*e* 1Ti 6:18
*f* Mt 8:20; Flp 2:7
*g* 1Ko 7:25

**Safu ya 2**
*a* Kum 16:10, 17; Met 3:27, 28
*b* Kut 16:18
*c* 2Ko 12:18
*d* 1Ko 16:1
*e* Met 3:4; 1Pe 2:12

**8:2** * Au “ufurike.”

**8:21** * Angalia Nyongeza A5.

**22** Zaidi ya hayo, pamoja
nao tunamtuma ndugu yetu
ambaye mara nyingi tumemja-
ribu na kuona ana bidii kati-
ka mambo mengi, lakini sasa
ana bidii nyingi zaidi kwa sa-
babu ya uhakika wake mku-
bwa kwenu. **23** Ingawa hi-
vyo, kama kuna swali lolote
kumhusu Tito, yeye ni mwe-
nzangu* na mfanyakazi mwe-
nzi kwa ajili ya faida yenu; au
kama kuna swali kuhusu ndu-
gu zetu, wao ni mitume wa
makutaniko na utukufu wa
Kristo. **24** Basi thibitisheni
upendo wenu kwao,[a] na mwo-
nyeshe makutaniko sababu
iliyofanya tujisifu kuwahusu
ninyi.

**9** Basi kuhusu huduma
ambayo ni kwa ajili ya wa-
takatifu,[b] kwa kweli si lazi-
ma niwaandikie ninyi, **2** kwa
maana ninajua utayari wenu
ambao ninajisifia kwa Wama-
kedonia, kwamba Akaya ime-
kuwa tayari kwa mwaka mmo-
ja sasa, na bidii yenu imewa-
chochea wengi kati yao.
**3** Lakini ninawatuma akina
ndugu, ili kujisifu kwetu
juu yenu kusiwe bure kuhusi-
ana na jambo hilo, na kwa-
mba muwe tayari kweli-
kweli, kama nilivyosema mta-
kuwa. **4** La sivyo, Wamake-
donia wakija pamoja nami na
kukuta hamko tayari, sisi—na-
nyi pia—tutaona aibu kwa sa-
babu ya uhakika wetu kwenu.
**5** Basi niliona ni jambo muhi-
mu kuwatia moyo akina ndu-
gu watangulie kuja kwenu na
kuitayarisha mapema zawadi
yenu ya ukarimu iliyoahidiwa,
ili iwe tayari kama zawadi ya
ukarimu, bali si kama kitu cha
kulazimishwa.

**6** Lakini kuhusu hili, yeyote
anayepanda kwa uhaba atavu-
na pia kwa uhaba, naye anaye-
panda kwa wingi atavuna pia
kwa wingi.[a] **7** Kila mmoja na
afanye kama alivyoazimia mo-
yoni mwake, si kwa kutope-
nda* wala kwa kulazimishwa,[b]
kwa maana Mungu humpenda
mtoaji mchangamfu.[c]

**8** Isitoshe, Mungu anaweza
kufanya fadhili zake zote zi-
sizostahiliwa ziwe nyingi ku-
waelekea, ili sikuzote muwe
na vitu vya kuwatosheleza ka-
bisa katika kila jambo, na pia
muwe na vingi kwa ajili ya
kila kazi njema.[d] **9** (Kama ili-
vyoandikwa: "Amegawa kwa
wingi;* amewapa maskini. Ua-
dilifu wake unadumu milele."[e]
**10** Basi Yule ambaye hu-
mgawia mpandaji mbegu kwa
wingi na mkate wa kula ata-
wagawia na kuwazidishia ni-
nyi mbegu ili mzipande naye
ataongeza mavuno ya uadilifu
wenu.) **11** Katika kila jambo
mnatajirishwa kwa ajili ya kila
namna ya ukarimu, ambao ku-
pitia kwetu hufanya watu wa-
mshukuru Mungu; **12** kwa
kuwa huduma ya utumishi
huu wa watu wote si kuandaa
vizuri tu mahitaji ya watakati-
fu[f] bali pia kuwe na utajiri wa
shukrani nyingi kwa Mungu.
**13** Kupitia uthibitisho wa hu-
duma hii ya kutoa msaada,
wanamtukuza Mungu kwa sa-
babu mnajitiisha kwenye ha-
bari njema kumhusu Kristo,
kama mlivyotangaza hadhara-
ni, na kwa sababu ninyi ni wa-
karimu katika mchango wenu

**8:23** * Tnn., "mshiriki."

**9:7** * Au "bila kutaka." **9:9** * Au "kwa ukarimu."

SURA YA 8
a 1Pe 1:22, 1Pe 2:17

SURA YA 9
b Ro 15:26, 1Ko 16:1, 2Ko 9:12

Safu ya 2
a Met 11:24, Met 19:17, Met 22:9, Mhu 11:1, Lu 6:38
b Kum 15:7, 10
c Kut 22:29, Met 11:25, Mdo 20:35, Ebr 13:16
d Met 28:27, Mal 3:10, Flp 4:18, 19
e Zb 112:9
f Ro 15:26, 27, 2Ko 8:14

kwao na kwa wote.[a] **14** Na
kupitia dua kwa ajili yenu, wa-
naonyesha upendo wao kwe-
nu kwa sababu ya fadhili nyi-
ngi zisizostahiliwa za Mungu
juu yenu.

**15** Shukrani kwa Mungu
kwa ajili ya zawadi yake ya
bure isiyoelezeka.

**10** Basi mimi mwenyewe,
Paulo, ninawasihi kwa
upole na fadhili za Kristo,[b]
ingawa mimi ni wa hali ya chi-
ni ninapokuwa kati yenu
uso kwa uso,[c] lakini jasiri
kuwaelekea ninyi nisipoku-
wapo.[d] **2** Ninaomba kwamba
nitakapokuwapo, nisilazimi-
ke kuwa jasiri na kuchukua
hatua kali ambazo ninakusu-
dia dhidi ya wale wanaotuona
kana kwamba tulitembea kwa
njia ya kimwili. **3** Kwa maa-
na ingawa tunatembea kati-
ka mwili, hatupigani vita ku-
lingana na vile tulivyo katika
mwili. **4** Kwa maana silaha
za vita vyetu si za kimwi-
li,[e] bali ni zenye nguvu kupi-
tia Mungu[f] kwa ajili ya kuzi-
pindua ngome zenye nguvu.
**5** Kwa maana tunapindua ma-
wazo na kila jambo lililo juu
sana ambalo limeinuliwa ki-
nyume cha ujuzi wa Mungu,[g]
nasi tunaiteka kila fikira ili
kuifanya imtii Kristo; **6** nasi
tuko tayari kutoa adhabu kwa
ajili ya kila tendo la kutotii,[h]
mara tu utii wenu utakapoka-
milika.

**7** Mnayatazama mambo ku-
lingana na thamani yake ya
nje. Mtu yeyote akijiamini
kwamba yeye ni wa Kri-
sto, acheni afikirie tena
jambo hili: Kama vile yeye ali-
vyo wa Kristo, ndivyo na sisi
pia. **8** Kwa maana hata ni-
kijisifu sana kuhusu mamla-
ka ambayo Bwana alitupa-
tia ili tuwajenge wala si ku-
wabomoa ninyi,[a] mimi sitaai-
bishwa. **9** Kwa maana sitaki
ionekane kama ninajaribu
kuwatisha kwa barua za-
ngu. **10** Kwa maana wanase-
ma: "Barua zake ni nzito na
zenye nguvu, lakini akiwapo
yeye mwenyewe, ni dhaifu na
maneno yake ni yenye kudha-
raulika." **11** Mtu kama huyo
ajue kwamba mambo tunayo-
sema* kupitia barua tusipoku-
wapo, tutayafanya pia# tuta-
kapokuwapo.[b] **12** Kwa maa-
na sisi hatuthubutu kujiweka
katika kikundi au kujilinga-
nisha na watu fulani wanao-
jipendekeza wenyewe.[c] Lakini
wanapojipima wenyewe kwa
wenyewe na kujilinganisha
wenyewe kwa wenyewe, hawa-
na uelewaji.[d]

**13** Hata hivyo, hatutajisifu
nje ya mipaka tuliyogawiwa,
bali katika mpaka wa eneo
ambalo Mungu alitupimia,*
na kuufanya ufike hadi kwe-
nu.[e] **14** Kwa kweli, sisi ha-
tuvuki mpaka wetu kana
kwamba hatukuwafikia ninyi,
kwa maana tulikuwa wa kwa-
nza kufika hadi kwenu tuki-
wa na habari njema kuhusu
Kristo.[f] **15** Hapana, hatujisi-
fu kuhusu kazi za mtu mwi-
ngine nje ya mipaka tuliyoga-
wiwa, bali tunatumaini kwa-
mba imani yenu inapozidi
kuongezeka, mambo tuliyofa-
nya yatazidi kuongezeka kati-
ka eneo letu. Ndipo tutazidi
hata zaidi, **16** ili tutangaze

**SURA YA 9**
*a* Mt 5:16; Ebr 13:16; Yak 1:27; 1Yo 3:17

**SURA YA 10**
*b* Mt 11:29, 30
*c* 1Ko 2:3
*d* 2Ko 10:10
*e* Mt 26:52; 1Ti 1:18, 19
*f* 2Ko 6:4, 7
*g* 1Ko 1:19, 20; 1Ko 3:19, 20; 2Ti 2:24, 25
*h* 1Ti 1:20

**Safu ya 2**
*a* Ebr 13:17
*b* 2Ko 13:2
*c* 2Ko 5:12
*d* Met 26:12; Gal 6:3
*e* Mdo 9:15; Gal 2:8
*f* 1Ko 3:10; 1Ko 4:15

**10:11** *Tnn., "jinsi tulivyo katika maneno." #Tnn., "tutakuwa hivyo pia katika matendo." **10:13** *Au "alitugawia kwa kipimo."

habari njema katika nchi zi-
lizo ng’ambo yenu, na hi-
vyo tusijisifu kuhusu mambo
ambayo tayari yamefanywa
katika eneo la mtu mwingine.
**17** “Lakini yule anayejisifu,
na ajisifu katika Yehova.”*[a]
**18** Kwa maana si yule anaye-
jipendekeza ambaye hukubali-
wa,[b] bali ni yule ambaye Yeho-
va* humpendekeza.[c]

**11** Laiti mngenivumilia ka-
tika kukosa kidogo aki-
li. Lakini kwa kweli, mnani-
vumilia! **2** Kwa maana nina
wivu juu yenu, wivu wa kimu-
ngu,* kwa kuwa mimi binafsi
niliwachumbia mume mmoja
ili niwatoe mkiwa bikira safi#
kwa Kristo.[d] **3** Lakini kwa
njia fulani, ninaogopa kwa-
mba kama nyoka alivyo-
mshawishi Hawa kwa ujanja,[e]
huenda akili zenu zikapoto-
shwa kutoka kwenye unyoofu
wa moyo na usafi* unao-
mfaa Kristo.[f] **4** Kwa maana,
kama ilivyo, mtu akija na ku-
hubiri Yesu mwingine tofauti
na yule tuliyemhubiri, au mki-
pokea roho nyingine tofauti
na ile mliyopokea,[g] au haba-
ri njema nyingine tofauti na
ile mliyokubali, mnakubaliana
naye. **5** Kwa maana ninao-
na kwamba katika jambo lo-
lote sijawa mdogo kuliko mi-
tume wenu walio bora sana.[h]
**6** Lakini hata kama sina usta-
di wa kusema,[i] hakika nina
ujuzi; kwa kweli tuliwafafanu-
lia katika kila njia na katika
mambo yote.

**7** Au je, nilifanya dhambi
kwa kujinyenyekeza ili ninyi
mwinuliwe, kwa sababu nili-
watangazia habari njema ya
Mungu kwa furaha bila gha-
rama?[a] **8** Niliyanyang’anya*
makutaniko mengine kwa ku-
pokea vitu# kutoka kwao
ili niwahudumie ninyi.[b] **9** Na
bado, nilipokuwa pamoja na-
nyi na nikapatwa na uhitaji,
sikuwa mzigo kwa mtu yeyote,
kwa maana ndugu waliotoka
Makedonia walinipatia mahi-
taji yangu kwa wingi.[c] Ndiyo,
katika kila njia sikutaka kuwa
mzigo kwenu nami nitaende-
lea kufanya hivyo.[d] **10** Kwa
hakika ikiwa kweli ya Kristo
imo ndani yangu, sitaacha ku-
jisifu[e] katika maeneo ya Aka-
ya. **11** Kwa sababu gani? Je,
ni kwa sababu siwapendi? Mu-
ngu anajua ninawapenda.

**12** Lakini nitaendelea ku-
fanya kile ninachofanya,[f] ili
niondoe kisingizio cha wale
wanaotafuta sababu ya kuo-
nekana* kuwa sawa na sisi ka-
tika mambo ambayo# wana-
jisifia. **13** Kwa maana watu
wa namna hiyo ni mitume wa
uwongo, wafanyakazi wada-
nganyifu, wanaojifanya kuwa
mitume wa Kristo.[g] **14** Na si
ajabu, kwa maana Shetani
mwenyewe huendelea kujifa-
nya kuwa malaika wa nuru.[h]
**15** Kwa hiyo si ajabu kwamba
wahudumu wake pia huende-
lea kujifanya kuwa wahudu-
mu wa uadilifu. Lakini mwi-
sho wao utakuwa kulingana
na matendo yao.[i]

**16** Ninasema tena: Mtu ye-
yote asifikiri kwamba mimi
sina akili. Lakini hata mkifiki-
ri hivyo, basi mnikubali kama
mtu asiye na akili, ili mimi

---

**10:17, 18** *Angalia Nyongeza A5. **11:2** *Tnn., “bidii ya Mungu.” #Au “safi kiadili.” **11:3** *Au “usafi wa kiadili.”

**11:8** *Au “Niliyapora.” #Au “msaada.” **11:12** *Au “kisingizio cha.” #Au “cheo ambacho.”

**SURA YA 10**
*a* Yer 9:24; 1Ko 1:31
*b* Lu 18:10-14
*c* 1Ko 4:5; 2Ti 2:15

**SURA YA 11**
*d* Mk 2:19; Efe 5:23; Ufu 21:2, 9
*e* Mwa 3:4, 5; Yoh 8:44
*f* 1Ti 6:3-5; Ebr 13:9; 2Pe 3:17
*g* Gal 1:7, 8
*h* 2Ko 11:23
*i* 2Ko 10:10

**Safu ya 2**
*a* Mdo 18:3; 1Ko 9:18
*b* Flp 4:10
*c* Flp 4:15, 16
*d* 1Th 2:9
*e* 1Ko 9:14, 15
*f* 1Ko 9:11, 12
*g* Ro 16:17, 18; 2Pe 2:1
*h* Gal 1:8; 2Th 2:9
*i* Mt 16:27; Flp 3:18, 19; 2Ti 4:14

pia nijisifu kidogo. **17** Hili
ndilo ninalosema sasa, si kwa
kufuata kielelezo cha Bwa-
na, bali kama mtu asiye na
akili, kwa ujasiri wa kujisifu.
**18** Kwa kuwa wengi wanajisi-
fu kulingana na mwili,* mimi
pia nitajisifu. **19** Kwa kuwa
ninyi mna "akili" sana, mna-
kubaliana kwa furaha na watu
wasio na akili. **20** Kwa kweli,
mnakubaliana na yeyote ana-
yewafanya kuwa watumwa,
yeyote anayemeza mali yenu,
yeyote anayenyakua kile mli-
cho nacho, yeyote anayejitu-
kuza juu yenu, na yeyote ana-
yewapiga usoni.

**21** Ninasema hili kwa aibu
yetu, kwa sababu huenda
ikaonekana tumetenda kwa
udhaifu.

Lakini ikiwa wengine wa-
natenda kwa ujasiri—ninazu-
ngumza kama mtu asiye na
akili—mimi pia ninatenda kwa
ujasiri. **22** Je, wao ni Wae-
brania? Mimi pia.[a] Je, wao ni
Waisraeli? Mimi pia. Je,
wao ni uzao wa* Abrahamu?
Mimi pia.[b] **23** Je, wao ni wa-
hudumu wa Kristo? Ninajibu
kama mwendawazimu, mimi
ni mhudumu kwa njia kubwa
hata zaidi: Nimefanya kazi
nyingi zaidi,[c] nimefungwa ge-
rezani mara nyingi zaidi,[d] ni-
mepigwa mara nyingi sana,
na kukaribia kufa mara nyi-
ngi.[e] **24** Mara tano nilipigwa
na Wayahudi viboko 40 kaso-
ro kimoja,[f] **25** mara tatu nili-
pigwa kwa fimbo,[g] mara moja
nilipigwa mawe,[h] mara tatu
nilivunjikiwa na meli,[i] usiku
mmoja na mchana mmoja
nimekaa baharini; **26** mara
nyingi katika safari, hatari
za kutokana na mito, hata-
ri za kutokana na wezi, hata-
ri za kutokana na watu wangu
mwenyewe,[a] hatari za kuto-
kana na mataifa,[b] hatari ji-
jini,[c] hatari nyikani, hatari
baharini, hatari kati ya ndu-
gu wa uwongo, **27** kwa kazi
ngumu na yenye kutaabisha,
mara nyingi kukosa usingizi
usiku,[d] njaa na kiu,[e] kukosa
chakula mara nyingi,[f] na pia
baridi na kukosa mavazi.*

**28** Zaidi ya mambo hayo ya
nje, pia kuna jambo lina-
lonipata siku kwa siku:* ku-
hangaikia makutaniko yote.[g]
**29** Ni nani aliye dhaifu, nami
si dhaifu? Ni nani amekwazi-
ka, nami sina hasira?

**30** Ikiwa ni lazima nijisifu,
nitajisifu kuhusu mambo ya-
nayoonyesha udhaifu wangu.
**31** Mungu na Baba ya Bwa-
na Yesu, Yule anayestahili
kusifiwa milele, anajua sise-
mi uwongo. **32** Huko Dama-
sko gavana aliye chini ya Are-
ta mfalme alikuwa akilinda jiji
la Wadamasko ili kunikama-
ta, **33** lakini nilishushwa ka-
tika kapu kupitia dirisha kwe-
nye ukuta wa jiji,[h] nami nikai-
ponyoka mikono yake.

**12** Lazima nijisifu. Hakuna
faida, lakini nitaenda
kwenye maono[i] ya miujiza na
ufunuo wa Bwana.[j] **2** Nina-
mjua mtu fulani katika muu-
ngano na Kristo, ambaye mia-
ka 14 iliyopita—kama ni kati-
ka mwili au nje ya mwili,
sijui; Mungu anajua—alinya-
kuliwa mpaka kwenye mbingu

SURA YA 11
a Mdo 22:3
b Ro 11:1; Flp 3:4, 5
c Ro 11:13; 1Ko 15:10
d Mdo 16:23, 24
e Mdo 9:15, 16; 2Ko 6:4, 5; 1Pe 2:20, 21
f Kum 25:3
g Mdo 16:22
h Mdo 14:19
i Mdo 27:41

Safu ya 2
a Mdo 20:3; Mdo 23:10
b Mdo 14:5, 6
c Mdo 13:50
d Mdo 20:31
e 1Ko 4:11
f 2Ko 6:4, 5
g 2Ko 2:4; Kol 2:1
h Mdo 9:24, 25

SURA YA 12
i Mdo 2:17
j Mdo 22:17, 18

**11:18** *Yaani, kwa maoni ya wanadamu. **11:22** *Tnn., "mbegu ya."

**11:27** *Tnn., "katika uchi." **11:28** *Au "kuna mambo yanayonikaza kila siku kuhusu."

ya tatu. 3 Ndiyo, ninamjua
mtu kama huyo—iwe ni katika
mwili au bila mwili, mimi si-
jui; Mungu anajua— 4 amba-
ye alinyakuliwa kuingia kati-
ka paradiso na kusikia mane-
no yasiyoweza kutamkwa na
ambayo si halali kwa mtu ku-
yasema. 5 Nitajisifu kuhu-
su mtu wa namna hiyo, laki-
ni sitajisifu kuhusu mimi
mwenyewe isipokuwa kuhusu
udhaifu wangu. 6 Kwa maa-
na hata nikitaka kujisifu, sita-
kuwa mtu asiye na akili, kwa
kuwa nitasema ukweli. Lakini
sitaki kufanya hivyo, ili yeyo-
te asinisifu zaidi ya yale ana-
yoona kwangu au kusikia ku-
toka kwangu, 7 kwa sababu
tu ya kupokea maono hayo ya
ajabu.

Ili nisijiinue mno, nilipewa
mwiba katika mwili,[a] ma-
laika wa Shetani, aendelee
kunipiga kofi,* ili nisijiinue
kupita kiasi. 8 Mara tatu ni-
limwomba Bwana kuhusu ja-
mbo hili, kwamba aniondolee.
9 Lakini akaniambia: “Fadhili
zangu zisizostahiliwa zinaku-
tosha, kwa kuwa nguvu zangu
zinakamilika katika udhaifu.”[b]
Kwa furaha zaidi, basi, nitaji-
sifu kuhusu udhaifu wangu, ili
nguvu za Kristo zibaki juu ya-
ngu kama hema. 10 Basi ni-
napendezwa na udhaifu, na
matusi, na nyakati za uhitaji,
na mateso na shida, kwa ajili
ya Kristo. Kwa maana ninapo-
kuwa dhaifu, ndipo ninapoku-
wa na nguvu.[c]

11 Nimekuwa mtu asiye na
akili. Mlinilazimisha kuwa hi-
vyo, kwa sababu ninyi mlipa-
swa kunipendekeza. Kwa maa-
na hata katika jambo moja si-
kuwa mdogo kuliko mitume
wenu walio bora sana, hata
kama mimi si kitu.[a] 12 Kwa
kweli, ishara za mtume zilito-
kezwa kati yenu kwa uvumi-
livu mkubwa,[b] na kwa ishara
na mambo ya ajabu* na mate-
ndo yenye nguvu.[c] 13 Ni kwa
njia gani mlikosa kupendele-
wa kuliko makutaniko mengi-
ne, isipokuwa kwamba mimi
mwenyewe sikuwa mzigo kwe-
nu?[d] Mnisamehe kosa hili kwa
fadhili.

14 Tazama! Hii ni mara ya
tatu niliyo tayari kuja kwe-
nu, nami sitakuwa mzigo. Kwa
kuwa ninawatafuta ninyi, si
mali zenu;[e] kwa maana wato-
to[f] hawatarajiwi kuweka aki-
ba kwa ajili ya wazazi wao,
bali wazazi kwa ajili ya watoto
wao. 15 Kwa upande wangu,
nitatumia kwa furaha zaidi
na kutumiwa kabisa kwa aji-
li yenu.*[g] Kama nikiwapenda
ninyi sana, je, mimi nipendwe
kidogo? 16 Lakini hata iwe-
je, mimi sikuwa mzigo kwenu.[h]
Hata hivyo mnasema, niliku-
wa “mjanja” na niliwashika
“kwa ujanja.” 17 Sikujifaidi
kutoka kwenu kupitia yeyo-
te kati ya wale niliowatuma
kwenu, sivyo? 18 Nilimhimi-
za Tito na nikamtuma yule
ndugu pamoja naye. Je, kweli
Tito alijifaidi kutoka kwenu?[i]
Tulitembea katika roho ilei-
le, sivyo? Katika hatua zilezi-
le, sivyo?

19 Je, mnafikiri kwamba
muda huu wote tumekuwa tu-
kijitetea kwenu? Tunazu-
ngumza mbele za Mungu kati-
ka muungano na Kristo.

SURA YA 12
a Gal 4:13
b Isa 40:29
c Flp 4:13

Safu ya 2
a 2Ko 11:23
b 2Ko 6:4
c Mdo 14:3 Mdo 15:12 Ro 15:18, 19
d 1Ko 9:11, 12 2Ko 11:9
e Mdo 20:33
f 1Ko 4:14
g 2Ko 1:6 Kol 1:24 1Th 2:8 Ebr 13:17
h 2Ko 11:9
i 2Ko 8:6

12:7 * Au “kunipiga.”

12:12 * Au “miujiza.” 12:15 * Au “nafsi zenu.”

Lakini wapendwa, yote tuna-
yofanya ni kwa ajili ya kuwa-
jenga. **20** Kwa maana ninao-
gopa kwamba huenda nita-
kapofika, sitawakuta mkiwa
kama ninavyotaka nami sita-
kuwa kama mnavyotaka, ba-
dala yake, huenda kuna mi-
zozo, wivu, milipuko ya ha-
sira, migawanyiko, masenge-
nyo, minong'ono,* kujivuna
kwa kiburi, na machafuko.
**21** Labda nitakapokuja tena,
huenda Mungu wangu akani-
nyenyekeza mbele yenu, nami
niwaombolezee wengi kati ya
wale ambao mwanzoni walite-
nda dhambi lakini hawajatubu
unajisi wao na uasherati* na
mwenendo mpotovu# ambao
wametenda.

**13** Hii ni mara ya tatu
ambayo ninakuja kwe-
nu. "Kila jambo linapaswa ku-
thibitishwa kwa ushahidi wa*
mashahidi wawili au watatu."[a]
**2** Ingawa sipo sasa, ni kana
kwamba nipo kwa mara ya
pili, nami ninatoa onyo mape-
ma kwa wale waliotenda dha-
mbi mwanzoni na kwa wengi-
ne wote, kwamba ikiwa nita-
kuja tena sitawahurumia,
**3** kwa kuwa mnatafuta uthi-
bitisho kwamba Kristo, amba-
ye si dhaifu kuwaelekea ni-
nyi bali ni mwenye nguvu
kati yenu, kwa kweli anazu-
ngumza kupitia mimi. **4** Ni
kweli kwamba aliuawa kwe-
nye mti kwa sababu ya udhai-
fu, lakini yuko hai kwa sababu
ya nguvu za Mungu.[b] Ni kwe-
li kwamba sisi pia ni dhaifu
pamoja naye, lakini tutaishi
pamoja naye[a] kwa sababu ya
nguvu za Mungu kuwaelekea
ninyi.[b]

**5** Endeleeni kujijaribu kama
mko katika imani, endeleeni
kuthibitisha jinsi ninyi wenye-
we mlivyo.[c] Au je, hamtambui
kwamba Yesu Kristo yumo ka-
tika muungano pamoja nanyi?
Isipokuwa muwe mmekatali-
wa. **6** Kwa kweli ninatumaini
mtatambua kwamba hatujaka-
taliwa.

**7** Basi tunasali kwa Mu-
ngu kwamba msifanye kosa,
si ili sisi tuonekane kuwa
waliokubaliwa, bali mfanye
yaliyo mema, hata tukione-
kana kwamba tumekataliwa.
**8** Kwa maana hatuwezi kufa-
nya jambo lolote kinyume cha
kweli, bali kwa ajili ya kwe-
li. **9** Hakika sisi hushangilia
kila mara tunapokuwa dhai-
fu lakini ninyi mna nguvu.
Nasi tunasali kwamba mre-
kebishwe upya. **10** Hiyo ndi-
yo sababu ninaandika mambo
haya nikiwa sipo, ili nitakapo-
kuja, nisiwe mkali katika ku-
tumia mamlaka ambayo Bwa-
na alinipa,[d] ili kujenga na si
kubomoa.

**11** Mwishowe, akina ndugu,
endeleeni kushangilia, kure-
kebishwa upya, kufarijiwa,[e]
kufikiri kwa upatano,[f] kui-
shi kwa amani;[g] na Mungu wa
upendo na amani[h] atakuwa
pamoja nanyi. **12** Salimiane-
ni kwa busu takatifu. **13** Wa-
takatifu wote wanawatumia
salamu zao.

**14** Fadhili zisizostahiliwa
za Bwana Yesu Kristo na upe-
ndo wa Mungu na ushirika ka-
tika roho takatifu ziwe pamo-
ja nanyi nyote.

SURA YA 13
*a* Kum 19:15, Mt 18:16
*b* Ro 6:4, 1Pe 3:18

Safu ya 2
*a* 2Ti 2:11, 12
*b* 1Ko 6:14
*c* 1Ko 11:28, Gal 6:4
*d* 1Ko 4:21
*e* 2Ko 1:3, 4
*f* Flp 2:2
*g* 1Th 5:13, Yak 3:17, 1Pe 3:11, 2Pe 3:14
*h* 1Ko 14:33

**12:20** *Au "umbeya." **12:21** *Neno la Kigiriki, *por·nei'a.* Angalia Kamusi, uku. 2012. #Au "ufidhuli; matendo ya kuchukiza yanayofanywa bila aibu." Kigiriki, *a·sel'gei·a.* Angalia Kamusi, uku. 2012. **13:1** *Tnn., "kinywa cha."

**KWA**

# WAGALATIA

**YALIYOMO**



**1** Paulo, mtume, si kutoka-
na na wanadamu wala ku-
pitia mwanadamu, bali kupitia
Yesu Kristo[a] na Mungu Baba,[b]
aliyemfufua kutoka kwa wafu,
**2** na ndugu wote walio pamo-
ja nami, kwa makutaniko ya
Galatia:
**3** Na muwe na fadhili zisi-
zostahiliwa na amani kuto-
ka kwa Mungu Baba yetu
na Bwana Yesu Kristo. **4** Ali-
jitoa mwenyewe kwa ajili ya
dhambi zetu[c] ili atuokoe ku-
toka katika mfumo huu mwo-
vu wa mambo,*[d] kulingana na
mapenzi ya Mungu na Baba
yetu,[e] **5** na awe na utukufu
milele na milele. Amina.
**6** Ninashangaa kwamba mna-
geuzwa* upesi kutoka kwa
Yule aliyewaita kwa fadhi-
li zisizostahiliwa za Kristo
nanyi mnaenda kwenye ha-
bari njema ya aina nyingi-
ne.[a] **7** Si kwamba kuna ha-
bari njema nyingine; lakini
kuna watu fulani wanaowa-
taabisha ninyi[b] na kutaka ku-
potosha habari njema kuhusu
Kristo. **8** Hata hivyo, ikiwa
sisi au malaika kutoka mbi-
nguni tungewatangazia kuwa
habari njema jambo tofau-
ti na habari njema tuliyowata-
ngazia, mtu huyo na alaaniwe.
**9** Kama tulivyosema awali,
sasa ninasema tena, Yeyote
anayewatangazia kuwa haba-
ri njema jambo tofauti na lile
mlilopokea, na alaaniwe.

**SURA YA 1**
*a* Mdo 9:15
Mdo 26:15, 16
*b* Mdo 22:14, 15
*c* 1Yo 2:1, 2
*d* Yoh 15:19
*e* 1Ti 2:3, 4

**Safu ya 2**
*a* 2Ko 11:3, 4
Gal 5:7
*b* Gal 5:10

**1:4** *Angalia Kamusi, uku. 2012, “Mfumo wa mambo.”

**1:6** *Au “mnaondolewa.”

**10** Kwa kweli, je, sasa ni-
najaribu kuwashawishi wana-
damu au Mungu? Au je, ni-
najaribu kuwapendeza wana-
damu? Kama bado ningekuwa
ninawapendeza wanadamu,
singekuwa mtumwa wa Kri-
sto. **11** Akina ndugu, ninge-
penda mjue kwamba habari
njema niliyowatangazia haito-
kani na wanadamu;[a] **12** kwa
kuwa sikuipokea kutoka kwa
mwanadamu, wala sikufundi-
shwa, bali ilikuwa kupitia ufu-
nuo wa Yesu Kristo.

**13** Bila shaka, mlisikia ku-
husu mwenendo wangu wa za-
mani katika dini ya Kiyahu-
di,[b] kwamba niliendelea kuli-
tesa sana* kutaniko la Mungu
na kuliangamiza;[c] **14** nami
nilikuwa nikifanya maendeleo
makubwa katika dini ya Ki-
yahudi kuliko watu wengi wa
umri wangu katika taifa la-
ngu, kwa maana nilikuwa na
bidii zaidi kwa ajili ya mapo-
keo ya baba zangu.[d] **15** Laki-
ni Mungu, aliyenitenga tangu
tumbo la uzazi la mama ya-
ngu na kuniita kupitia fadhili
zake zisizostahiliwa,[e] alipoo-
na vema **16** kumfunua Mwa-
na wake kupitia kwangu, ili
niyatangazie mataifa haba-
ri njema kumhusu,[f] sikushau-
riana papo hapo na mwanada-
mu yeyote;* **17** wala sikupa-
nda kwenda Yerusalemu kwa
wale waliokuwa mitume kab-
la yangu, bali nilienda Arabia,
kisha nikarudi Damasko.[g]

**18** Miaka mitatu baadaye,
nilipanda kwenda Yerusa-
lemu[h] kumtembelea Kefa,*[i]
nami nikakaa pamoja naye
siku 15. **19** Lakini sikuwaona
wale mitume wengine, isipo-
kuwa Yakobo[a] ndugu ya Bwa-
na. **20** Basi kuhusu mambo
ninayowaandikia, ninawaha-
kikishia mbele za Mungu kwa-
mba sisemi uwongo.

**21** Baada ya hapo nikaenda
katika maeneo ya Siria na Ki-
likia.[b] **22** Lakini mimi bina-
fsi sikujulikana kwa makutani-
ko ya Yudea yaliyokuwa katika
muungano na Kristo. **23** Wa-
likuwa tu wakisikia: "Yule mtu
ambaye alitutesa[c] hapo zama-
ni sasa anatangaza habari nje-
ma kuhusu imani ambayo
hapo zamani aliiangamiza."[d]
**24** Basi wakaanza kumtukuza
Mungu kwa sababu yangu.

**2** Baada ya miaka 14 ni-
lipanda tena kwenda Ye-
rusalemu pamoja na Barna-
ba,[e] na Tito pia.[f] **2** Lakini ni-
lienda kutokana na ufunuo,
nami nikawajulisha habari
njema ambayo ninahubiri kati
ya mataifa. Hata hivyo, nili-
fanya hivyo faraghani, mbe-
le ya wanaume walioheshimi-
wa sana, ili kuhakikisha kwa-
mba sikuwa ninakimbia bure
au sikuwa nimekimbia bure.
**3** Hata hivyo, hata Tito,[g] ali-
yekuwa pamoja nami, haku-
lazimishwa kutahiriwa,[h] inga-
wa alikuwa Mgiriki. **4** Lakini
jambo hilo lilitokea kwa saba-
bu ya akina ndugu wa uwongo
walioingizwa kimyakimya,[i]
walioingia kisirisiri ili kupele-
leza uhuru[j] tunaofurahia kati-
ka muungano na Kristo Yesu,
ili watufanye kuwa watumwa
kabisa;[k] **5** hatukukubaliana
nao wala kujitiisha kwao,[l] ha-
pana, hata kwa muda mfupi,*
ili kweli ya habari njema
iendelee kuwa pamoja nanyi.

SURA YA 1
a 1Th 2:13
b Mdo 23:6
c Mdo 8:3, Mdo 9:1, 2, Mdo 22:4, Mdo 26:9-11
d Mdo 22:3, Flp 3:4-6
e 1Ko 15:10
f Mdo 9:15, Ro 11:13
g Mdo 9:19
h Mdo 9:26
i Yoh 1:42, 1Ko 15:5

Safu ya 2
a Mt 13:55, Mdo 12:17
b Mdo 9:29, 30
c Gal 1:13
d Mdo 8:3

SURA YA 2
e Mdo 9:27
f Mdo 15:1, 2
g 2Ko 2:13
h Mdo 16:3
i Mdo 15:1, 24
j 2Ko 3:17, Gal 5:1
k Gal 4:9
l Gal 2:14

1:13 *Tnn., "mpaka hatua inayozidi mno." 1:16 *Tnn., "na mwili na damu." 1:18 *Pia anaitwa Petro.

2:5 *Tnn., "kwa saa moja."

6 Lakini kuhusu wale
walioonekana kuwa muhi-
mu[a]—vyovyote walivyokuwa
hapo awali sioni tofauti, kwa
maana Mungu haangalii sura
ya nje—watu hao walioheshi-
miwa sana hawakuniongezea
kitu chochote kipya. 7 Ba-
dala yake, walipoona kwamba
nilikuwa nimekabidhiwa haba-
ri njema kwa ajili ya wale wa-
siotahiriwa,[b] kama vile Petro
alivyokabidhiwa kwa ajili ya
wale waliotahiriwa— 8 kwa
maana yule aliyemtia Pe-
tro nguvu kwa ajili ya
utume kwa wale waliotahiri-
wa, alinitia nguvu mimi
pia kwa ajili ya watu wa ma-
taifa[c]— 9 nao walipotambua
fadhili zisizostahiliwa nilizo-
pewa,[d] Yakobo[e] na Kefa* na
Yohana, ambao walionekana
kuwa nguzo, walinipa mimi
na Barnaba[f] mkono wa kulia
wa kushirikiana,# ili sisi twe-
nde kwa mataifa, nao wae-
nde kwa watu waliotahiriwa.
10 Walituomba tuwakumbu-
ke maskini, nami nimejitahidi
sana kufanya jambo hilo.[g]

11 Hata hivyo, Kefa*[h] ali-
pokuja Antiokia,[i] nilimpinga#
uso kwa uso, kwa sababu kwa
hakika alikuwa amekosea.△
12 Kwa maana kabla ya watu
fulani kutoka kwa Yakobo[j] ku-
fika, alikuwa akila chaku-
la pamoja na watu wa matai-
fa;[k] lakini walipofika, akaacha
kufanya hivyo, akajitenga
kwa kuwaogopa wale waliota-
hiriwa.[l] 13 Wayahudi wengi-
ne pia wakajiunga naye kati-
ka unafiki huo, hivi kwamba
hata wakamshawishi Barnaba
katika unafiki wao. 14 Laki-
ni nilipoona kwamba hawaku-
wa wakitembea kwa unyoo-
fu kulingana na kweli ya ha-
bari njema,[a] nilimwambia
Kefa* mbele yao wote: "Iki-
wa wewe, ingawa ni Myahudi
unaishi kama mataifa wana-
vyoishi, na si kama Wayahu-
di wanavyoishi, unawezaje ku-
walazimisha watu wa mataifa
waishi kulingana na mazoea
ya Kiyahudi?"[b]

15 Sisi tulio Wayahudi kwa
kuzaliwa, na si watenda dha-
mbi kutoka kwa mataifa,
16 tunatambua kwamba mtu
hutangazwa kuwa mwadilifu,
si kupitia matendo ya sheria,
bali kupitia tu imani[c] katika
Yesu Kristo.[d] Basi sisi tume-
weka imani yetu katika Kri-
sto Yesu, ili tutangazwe kuwa
waadilifu kupitia imani kati-
ka Kristo bali si kupitia ma-
tendo ya sheria, kwa maana
hakuna mtu yeyote ataka-
yetangazwa* kuwa mwadili-
fu kupitia matendo ya she-
ria.[e] 17 Sasa ikiwa sisi pia
tumepatikana kuwa watenda
dhambi tulipokuwa tukitafu-
ta kutangazwa kuwa waadili-
fu kupitia Kristo, basi je, Kri-
sto ni mhudumu wa dhambi?
La hasha! 18 Ikiwa ninayaje-
nga tena mambo ambayo wa-
kati mmoja niliyabomoa, ni-
naonyesha kwamba mimi ni
mkosaji. 19 Kwa maana ku-
pitia sheria nilikufa kuielekea
sheria,[f] ili niwe hai kumwele-
kea Mungu. 20 Mimi nimetu-
ndikwa mtini pamoja na Kri-
sto.[g] Si mimi tena niliye hai,[h]
bali ni Kristo anayeishi katika
muungano na mimi. Kwa kwe-
li, uhai ninaoishi sasa katika
mwili ninaishi kwa imani ka-
tika Mwana wa Mungu,[i] aliye-

SURA YA 2
a Gal 2:9
b Mdo 22:21, Ro 11:13, 1Ti 2:7
c Mdo 9:15
d Efe 3:8
e Mdo 15:13
f Mdo 13:2, Mdo 15:25
g Mdo 11:29, 30, 1Ko 16:1
h Yoh 1:42
i Mdo 11:25, 26, Mdo 15:35
j Mdo 12:17
k Mdo 10:26, 28, Mdo 11:2, 3
l Mdo 21:20, 21

Safu ya 2
a Mdo 10:34, 35
b Mdo 15:10, Mdo 15:28, 29
c Ro 1:17, Yak 2:23
d Mdo 13:39, Ro 5:17, 1Ko 6:11
e Ro 3:20-22
f Ro 7:9
g Ro 6:6, Gal 5:24
h 1Pe 4:1, 2
i 2Ko 5:15

---

**2:9, 11, 14** * Pia anaitwa Petro. **2:9** # Au "ushirikiano." **2:11** # Au "nilimkabili." △ Au "alikuwa na hatia."

**2:16** * Tnn., "mwili utakaotangazwa."

nipenda na kujitoa mwenyewe
kwa ajili yangu.[a] **21** Mimi si-
zikatai* fadhili zisizostahiliwa
za Mungu,[b] kwa maana ikiwa
uadilifu ni kupitia sheria, kwa
kweli Kristo alikufa bure.[c]

**3** Enyi Wagalatia wasio na
akili! Ni nani aliyewaleta
chini ya uvutano huu mwovu,[d]
ninyi mliofafanuliwa waziwazi
jinsi Yesu Kristo alivyotundi-
kwa mtini?[e] **2** Ninataka ku-
wauliza* jambo hili moja: Je,
mlipokea roho kupitia mate-
ndo ya sheria au kwa sa-
babu ya kuamini mambo
mliyosikia?[f] **3** Je, ninyi ha-
mna akili kabisa? Baada ya
kuanza mwendo wa kiroho,*
je, mnamalizia katika mwe-
ndo wa kimwili?#[g] **4** Je, mli-
patwa na mateso mengi sana
bila sababu? Ikiwa kwa kwe-
li ilikuwa bila sababu. **5** Kwa
hiyo, je, yule anayewapa ni-
nyi roho na kufanya matendo
yenye nguvu[h] kati yenu, ana-
yafanya kwa sababu ya mate-
ndo ya sheria au kwa sababu
mnaamini mambo mliyosikia?
**6** Kama vile Abrahamu “ali-
vyokuwa na imani katika Ye-
hova,* na ikahesabiwa kwake
kuwa ni uadilifu.”[i]

**7** Bila shaka mnajua kwa-
mba wale wanaoshikamana
na imani ni wana wa Abraha-
mu.[j] **8** Kwa hiyo, andiko liki-
tangulia kuona kwamba Mu-
ngu atawatangaza watu wa
mataifa kuwa waadilifu ku-
pitia imani, lilitangaza haba-
ri njema mwanzoni kwa Abra-
hamu, yaani: “Kupitia kwako
mataifa yote yatabarikiwa.”[k]
**9** Basi wale wanaoshikamana
na imani wanabarikiwa pamo-
ja na Abrahamu, aliyekuwa na
imani.[a]

**10** Wote wanaotegemea ma-
tendo ya sheria wako chini
ya laana, kwa maana imea-
ndikwa: “Amelaaniwa kila
mtu asiyedumu katika mambo
yote yaliyoandikwa katika ki-
tabu cha kukunjwa cha She-
ria kwa kuyatenda.”[b] **11** Isi-
toshe, ni wazi kwamba kupitia
sheria hakuna mtu atakaye-
tangazwa kuwa mwadilifu
mbele za Mungu,[c] kwa maa-
na “mwadilifu ataishi kupitia
imani.”[d] **12** Sasa Sheria hai-
tegemei imani. Badala yake,
“yeyote anayefanya mambo
hayo ataishi kupitia mambo
hayo.”[e] **13** Kristo alitunu-
nua,[f] akatuweka huru[g] kuto-
ka katika laana ya Sheria aka-
wa laana badala yetu, kwa sa-
babu imeandikwa: “Amelaani-
wa kila mtu aliyetundikwa
kwenye mti.”[h] **14** Ilikuwa hi-
vyo ili baraka ya Abrahamu
ije kwa mataifa kupitia Kristo
Yesu,[i] ili tuipokee roho iliyoa-
hidiwa[j] kupitia imani yetu.

**15** Akina ndugu, ninazu-
ngumza kwa kutumia mfano
wa mwanadamu: Agano lina-
pohalalishwa, hata kama ni
kupitia mwanadamu, hakuna
mtu anayelifuta au kulionge-
zea jambo lolote. **16** Sasa
ahadi zilitolewa kwa Abraha-
mu na kwa uzao wake.*[k] Hai-
semi, “na kwa wazao wako,”#
kana kwamba ni wengi. Bada-
la yake, inasema, “na kwa
uzao wako,”△ kana kwamba ni
kwa mmoja, ambaye ni Kri-
sto.[l] **17** Isitoshe, ninasema
hivi: Sheria iliyotokezwa

---

**2:21** *Au “sizitupi.” **3:2** *Tnn., “kujifunza kutoka kwenu.” **3:3** *Tnn., “kuanza katika roho.” #Tnn., “mnakamilishwa katika mwili.” **3:6** *Angalia Nyongeza A5.

**3:16** *Tnn., “mbegu yake.” #Tnn., “mbegu zako.” △Tnn., “mbegu yako.”

---

SURA YA 2
a 1Ti 2:5, 6
b Yoh 1:17
c Gal 3:21; Ebr 7:11

SURA YA 3
d Gal 5:7
e 1Ko 1:23
f Efe 1:13
g Gal 4:9, 10
h 1Ko 12:8-10
i Mwa 15:6; Ro 4:3; Yak 2:23
j Ro 4:11, 12
k Mwa 12:3; Mwa 18:18

Safu ya 2
a Ro 4:16, 17
b Kum 27:26; Mdo 15:10; Yak 2:10
c Gal 2:15, 16
d Hab 2:4; Ro 1:17; Ebr 10:38
e Law 18:5; Kum 30:16; Ro 10:5
f 1Ko 7:23
g Mt 26:27, 28; Ebr 9:15
h Kum 21:23; Mdo 5:30
i Efe 2:15, 16
j Yoe 2:28
k Mwa 12:1-3; Mwa 12:7; Mwa 13:14, 15; Mwa 17:7; Mwa 22:17, 18; Mwa 24:7
l Mt 1:17

miaka 430 baadaye,[a] haivunji
agano lililofanywa na Mungu
mwanzoni, na haifuti ahadi.
**18** Kwa maana ikiwa urithi
unategemea sheria, hautege-
mei tena ahadi; lakini Mungu
amempa Abrahamu urithi kwa
fadhili kupitia ahadi.[b]

**19** Basi, kwa nini Sheria?
Iliongezwa ili kufanya makosa
yawe wazi,[c] mpaka ufike ule
uzao*[d] ambao ulikuwa umepe-
wa ahadi; na ilipitishwa ku-
pitia malaika[e] kwa mkono wa
mpatanishi.[f] **20** Sasa haku-
na mpatanishi wakati mtu
mmoja tu ndiye anayehusi-
ka, lakini Mungu ni mmoja tu.
**21** Kwa hiyo, je, Sheria inapi-
nga ahadi za Mungu? La ha-
sha! Kwa maana ikiwa kunge-
kuwa na sheria inayoweza ku-
leta uhai, kwa kweli uadili-
fu ungekuwa kupitia sheria.
**22** Lakini Andiko liliyafunga
mambo yote katika kifungo
cha dhambi, ili ahadi inayoto-
kana na imani katika Yesu Kri-
sto ipewe wale wanaoamini.*

**23** Hata hivyo, kabla ya
imani kufika, tulikuwa tukili-
ndwa chini ya sheria, tukiwe-
kwa kifungoni, tukiitazamia
imani iliyokusudiwa kufunu-
liwa.[g] **24** Basi Sheria imeku-
wa mtunzaji* wetu ikituongo-
za kwa Kristo,[h] ili tutangazwe
kuwa waadilifu kupitia imani.[i]
**25** Lakini sasa kwa kuwa ima-
ni imefika,[j] hatuko tena chini
ya mtunzaji.*[k]

**26** Kwa kweli, ninyi nyote ni
wana wa Mungu[l] kupitia ima-
ni yenu katika Kristo Yesu.[m]
**27** Kwa maana ninyi nyote
mliobatizwa katika Kristo
mmemvaa Kristo.[n] **28** Haku-
na Myahudi wala Mgiriki,[a] ha-
kuna mtumwa wala mtu
huru,[b] hakuna mwanamume
wala mwanamke,[c] kwa maa-
na ninyi nyote ni kitu kimo-
ja katika muungano na Kri-
sto Yesu.[d] **29** Isitoshe, ikiwa
ninyi ni wa Kristo, ninyi kwa
kweli ni uzao wa* Abrahamu,[e]
warithi[f] kuhusiana na ahadi.[g]

**4** Basi ninasema kwamba
mrithi akiwa bado mto-
to mdogo, hayuko tofauti na
mtumwa, ingawa ndiye bwa-
na wa vitu vyote, **2** bali yuko
chini ya watunzaji na wasima-
mizi mpaka siku iliyopangwa
mapema na baba yake. **3** Vi-
vyo hivyo, sisi pia tulipoku-
wa watoto, tulikuwa watu-
mwa wa mambo ya msingi ya
ulimwengu.[h] **4** Lakini waka-
ti kamili ulipofika, Mungu ali-
mtuma Mwana wake, aliyeza-
liwa na mwanamke[i] na pia
alikuwa chini ya sheria,[j] **5** ili
awaachilie huru kwa kuwanu-
nua wale walio chini ya
sheria,[k] ili sisi tufanywe kuwa
wana.[l]

**6** Sasa kwa sababu ninyi ni
wana, Mungu ametuma roho[m]
ya Mwana wake ndani ya mio-
yo yetu,[n] nayo hupaza sauti:
“*Abba,** Baba!”[o] **7** Kwa hiyo,
wewe si mtumwa tena bali ni
mwana; na ikiwa ni mwana,
basi wewe pia ni mrithi kupi-
tia Mungu.[p]

**8** Hata hivyo, wakati ha-
mkumjua Mungu, mlikuwa wa-
tumwa wa miungu ya uwo-
ngo.* **9** Lakini sasa kwa
kuwa mmemjua Mungu au,
kwamba sasa Mungu amewa-
jua ninyi, kwa nini mnarudi

---

**3:19** *Tnn., “ile mbegu.” **3:22** *Au “wanaoonyesha imani.” **3:24, 25** *Au “mfundishaji; mlezi.”

**3:29** *Tnn., “mbegu ya.” **4:6** *Neno la Kiebrania au Kiaramu linalomaanisha “Ee Baba!” **4:8** *Tnn., “ ile ambayo kwa kweli si miungu.”

---

SURA YA 3
a Kut 12:40, 41
b Mwa 22:17
c Ro 3:20
d Yoh 1:29; Ro 10:4
e Mdo 7:38, 53; Ebr 2:2
f Kut 20:19; Kum 5:5; Yoh 1:17
g Ro 10:4
h Mt 5:17
i Mdo 13:39; Ro 5:1; Ro 8:33
j Kol 2:17
k Ebr 8:6
l Ro 8:14
m Yoh 1:12
n Ro 13:14; Efe 4:24

Safu ya 2
a Ro 10:12
b 1Ko 12:13; Kol 3:10, 11
c Mdo 2:17; 1Pe 3:7
d Yoh 17:20, 21
e Ro 9:7, 8
f Ro 8:17
g Mwa 22:18

SURA YA 4
h Kol 2:8; Kol 2:20-22
i Yoh 1:14; Ebr 2:14
j Mt 5:17
k 1Ko 7:23; Gal 3:13
l Yoh 1:12; Ro 8:23
m Yoh 14:26
n Ro 5:5
o Ro 8:15
p Ro 8:17; Gal 3:29; Efe 1:13, 14

tena kwenye mambo ya msi-
ngi yaliyo dhaifu[a] na yasiyo na
maana na kutaka kuyatumi-
kia tena?[b] **10** Mnashika kwa
uangalifu sana siku na miezi[c]
na majira na miaka. **11** Ni-
naogopa kwa ajili yenu, isiwe
kwamba nimepoteza jitihada
zangu kwenu.

**12** Ninawaomba akina ndu-
gu, iweni kama nilivyo, kwa
sababu mimi pia nilikuwa
kama mlivyo.[d] Hamkunikosea.
**13** Lakini mnajua ni kwa sa-
babu ya ugonjwa wa kimwili
kwamba nilipata nafasi yangu
ya kwanza ya kuwatangazia
habari njema. **14** Na ingawa
hali yangu ya kimwili iliku-
wa jaribu kwenu, hamkunite-
ndea kwa dharau au kunichu-
kia;* bali mlinipokea kama
malaika wa Mungu, kama Kri-
sto Yesu. **15** Furaha mliyo-
kuwa nayo iko wapi? Kwa
maana ninawatolea ushahi-
di kwamba, kama ingewezeka-
na, mngeyang'oa macho yenu
na kunipa.[e] **16** Hivyo basi,
je, nimekuwa adui yenu kwa
sababu ninawaambia ukwe-
li? **17** Wanawatafuta kwa bi-
dii ili muwafuate, bali si kwa
kusudi zuri; wanataka kuwa-
tenganisha nami, ili muwafua-
te wao kwa bidii. **18** Hata hi-
vyo, ni vema sikuzote kwa
mtu kuwatafuta ninyi kwa bi-
dii kwa kusudi zuri bali si
wakati tu ninapokuwa pamoja
nanyi, **19** watoto wangu wa-
dogo,[f] ambao tena nina uchu-
ngu wa kuwazaa mpaka Kri-
sto atakapofanyizwa* ndani
yenu. **20** Ninatamani ninge-
kuwa pamoja nanyi sasa hivi
na kuzungumza kwa njia to-
fauti, kwa sababu ninawaha-
ngaikia ninyi.

**21** Niambieni, ninyi mnao-
taka kuwa chini ya sheria,
Je, hamsikii Sheria? **22** Kwa
mfano, imeandikwa kwamba
Abrahamu alikuwa na wana
wawili, mmoja kupitia kijaka-
zi[a] na mwingine kupitia mwa-
namke aliye huru;[b] **23** laki-
ni yule wa kijakazi kwa kweli
alizaliwa kupitia njia ya asili*[c]
na yule mwingine wa mwana-
mke aliye huru kupitia ahadi.[d]
**24** Mambo haya yanaweza ku-
maanisha tukio la mfano; kwa
maana wanawake hawa wa-
namaanisha maagano mawi-
li, moja kutoka Mlima Sinai,[e]
ambalo huzaa watoto kwa ajili
ya utumwa na ambalo ni
Hagari. **25** Basi Hagari ana-
maanisha Sinai,[f] mlima ulio
Arabia, naye analingana na
Yerusalemu la leo, kwa maa-
na liko katika utumwa pamo-
ja na watoto wake. **26** Lakini
Yerusalemu la juu liko huru,
nalo ni mama yetu.

**27** Kwa maana imeandikwa:
"Furahi, wewe mwanamke
tasa usiyezaa; piga vigele-
gele vya shangwe, wewe mwa-
namke usiye na uchungu wa
kuzaa; kwa maana watoto wa
mwanamke aliye ukiwa ni we-
ngi kuliko wa yule aliye na
mume."[g] **28** Basi, akina ndu-
gu, ninyi ni watoto wa aha-
di kama Isaka alivyokuwa.[h]
**29** Lakini kama ilivyokuwa
wakati huo, yule aliyezaliwa
kupitia njia ya asili* alianza
kumtesa yule aliyezaliwa ku-
pitia roho,[i] ndivyo ilivyo pia
sasa.[j] **30** Hata hivyo, andiko
linasema nini? "Mfukuze kija-
kazi na mwanawe, kwa maana
mwana wa kijakazi hatakuwa

SURA YA 4
a Ro 8:3; Ebr 7:18, 19
b Kol 2:20-22
c Kol 2:16
d Gal 1:14
e Mdo 23:5; Gal 6:11
f 1Ko 4:15; 1Th 2:11; Flm 10

Safu ya 2
a Mwa 16:15
b Mwa 21:2, 3
c Mwa 16:1, 2
d Mwa 17:15, 16
e Kut 19:20; Kut 24:12
f Kut 19:18
g Isa 54:1
h Ro 9:8; Gal 3:29
i Mwa 21:9
j Gal 5:11; 2Ti 3:12

**4:14** * Au "kunitemea mate." **4:19** * Au "atakapoumbwa."

**4:23, 29** * Tnn., "kulingana na mwili."

mrithi kamwe pamoja na mwa-
na wa mwanamke aliye huru.”[a]
31 Basi, akina ndugu, sisi si
watoto wa kijakazi, bali wa
yule mwanamke aliye huru.

5 Kristo alituweka huru ili
tuwe na uhuru kama huo.
Kwa hiyo, simameni imara,[b]
na msijiache mfungwe tena
katika nira ya utumwa.[c]
2 Oneni! Mimi, Paulo, nina-
waambia kwamba mkitahiri-
wa, Kristo hatakuwa na fai-
da kwenu.[d] 3 Tena ninatoa
ushahidi kwa kila mtu anaye-
tahiriwa kwamba yuko chini
ya wajibu wa kuitimiza Sheria
yote.[e] 4 Mmetenganishwa na
Kristo, ninyi mnaojaribu ku-
tangazwa kuwa waadilifu ku-
pitia sheria;[f] mmeanguka ku-
toka kwenye fadhili zake zi-
sizostahiliwa. 5 Kwa upande
wetu, kupitia kwa roho tu-
nasubiri kwa hamu uadilifu
uliotumainiwa unaotokana na
imani. 6 Kwa maana katika
muungano na Kristo Yesu, ku-
tahiriwa au kutotahiriwa ha-
kuna faida yoyote,[g] bali ima-
ni inayotenda kupitia upendo
ina faida.
7 Mlikuwa mnakimbia vema.[h]
Ni nani aliyewazuia kuende-
lea kuitii kweli? 8 Ushawi-
shi wa namna hii hauto-
ki kwa Yule anayewaita ni-
nyi. 9 Chachu kidogo hucha-
chisha donge zima.[i] 10 Nina
uhakika kwamba ninyi mlio
katika muungano na Bwana[j]
hamtakuja kufikiria jambo to-
fauti; lakini yule anayewasa-
babishia taabu,[k] hata iwe ni
nani, atapokea hukumu ana-
yostahili. 11 Na mimi, akina
ndugu, ikiwa bado ninahubiri
kuhusu kutahiriwa, kwa nini
bado ninateswa? Ikiwa ndi-
vyo, kikwazo cha mti wa ma-
teso*[a] kimeondolewa. 12 Ni-
ngependa watu wanaojaribu
kuwaangusha ninyi wajihasi
wenyewe.*
13 Akina ndugu, mliitwa
kwenye uhuru; lakini msiutu-
mie uhuru huo kama nafasi
ya kufuatilia tamaa za mwili,[b]
bali mtumikiane kupitia upe-
ndo.[c] 14 Kwa maana She-
ria nzima imetimizwa* katika
amri hii moja: “Lazima umpe-
nde jirani yako kama unavyo-
jipenda mwenyewe.”[d] 15 La-
kini, ikiwa mnaendelea kuu-
mana na kuraruana,[e] jihadha-
rini ili msije mkaangamizana.[f]
16 Lakini ninasema, Ende-
leeni kutembea kwa roho[g]
nanyi hamtatenda kwa ta-
maa za mwili hata kidogo.[h]
17 Kwa maana mwili kati-
ka tamaa yake unapingana na
roho, na roho inapingana na
mwili; vitu hivyo vinapi-
ngana, hivi kwamba hamfanyi
mambo mnayotaka kufanya.[i]
18 Isitoshe, ikiwa mnaongo-
zwa na roho, ninyi hamko chi-
ni ya sheria.
19 Sasa matendo ya mwili
huonekana wazi, nayo ni ua-
sherati,*[j] uchafu, mwenendo
mpotovu,#[k] 20 ibada ya sa-
namu, kuwasiliana na roho,*[l]
chuki, mizozo, wivu, milipuko
ya hasira, migogoro, migawa-
nyiko, madhehebu, 21 husu-
da, ulevi,[m] karamu zenye vu-

SURA YA 4
a Mwa 21:10

SURA YA 5
b 1Ko 16:13; Flp 4:1
c Mdo 15:10
d Gal 6:12
e Ro 2:25; Gal 3:10
f Ro 3:20
g 1Ko 7:19; Gal 6:15; Kol 3:10, 11
h 1Ko 9:24; Gal 3:3
i 1Ko 5:6; 1Ko 15:33; 2Ti 2:16-18
j Yoh 17:20, 21
k Gal 1:7

Safu ya 2
a 1Ko 1:23
b 1Pe 2:16
c 1Ko 9:19
d Law 19:18; Mt 7:12; Mt 22:39; Ro 13:8, 9; Yak 2:8
e Yak 3:14
f Yak 4:1, 2
g Ro 8:5, 13
h Ro 6:12; 1Pe 2:11
i Ro 7:15, 19; Ro 7:23
j 1Ko 5:9; Efe 5:3; Kol 3:5; Ufu 2:20
k Mk 7:21, 22; Efe 4:19; 2Pe 2:2; Yud 4
l Law 19:26, 31; Kum 18:10, 11
m Kum 21:20, 21; Isa 5:11

**5:11** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **5:12** *Au “wawe matowashi,” na hivyo wasistahili kufuata sheria ambayo walikuwa wakiitetea. **5:14** *Au labda, “imejumlishwa.” **5:19** *Neno la Kigiriki *pornei′a.* Angalia Kamusi, uku. 2012. #Au “ufidhuli; matendo ya kuchukiza yanayofanywa bila aibu.” Kigiriki, *a·sel′gei·a.* Angalia Kamusi, uku. 2012. **5:20** *Au “uchawi.”

rugu,* na mambo kama hayo.[a]
Ninawaonya mapema kuhu-
su mambo hayo, kama vile ni-
livyowaonya tayari, kwa-
mba wale wanaozoea kufanya
mambo hayo hawataurithi
Ufalme wa Mungu.[b]
**22** Kwa upande mwingine,
tunda la roho* ni upendo, sha-
ngwe, amani, subira,# fadhili,
wema,[c] imani, **23** upole, ku-
jizuia.*[d] Hakuna sheria dhidi
ya mambo hayo. **24** Isitoshe,
wale walio wa Kristo Yesu wa-
metundika mwili mtini pamo-
ja na mawazo na tamaa zake
mbaya.[e]
**25** Ikiwa tunaishi kwa roho,
na tuendelee pia kutembea
kwa utaratibu kwa roho.[f]
**26** Tusiwe tukijisifu,[g] tusi-
chochee mashindano kati
yetu,[h] wala tusioneane wivu.

**6** Akina ndugu, hata mtu
akichukua hatua isiyofaa
kabla hajajua, ninyi mlio na
sifa za kustahili kiroho jari-
buni kumrekebisha upya mtu
huyo kwa roho ya upole.[i] La-
kini kila mmoja wenu aende-
lee kujiangalia,[j] kwa kuwa ni-
nyi pia mnaweza kujaribiwa.[k]
**2** Endeleeni kubebeana mizi-
go mizito,[l] na hivyo mtaitimi-
za sheria ya Kristo.[m] **3** Kwa
maana mtu akifikiri yeye ni
kitu wakati yeye si kitu,[n] ana-
jidanganya mwenyewe. **4** La-
kini kila mmoja na achungu-
ze matendo yake mwenyewe,[o]
kisha atakuwa na sababu ya
kushangilia kuhusiana na
yeye mwenyewe, na si kwa ku-
jilinganisha na mtu mwingi-
ne.[p] **5** Kwa maana kila mtu
ataubeba mzigo* wake mwe-
nyewe.[a]
**6** Zaidi ya hayo, mtu yeyo-
te anayefundishwa* neno na
ashiriki katika mambo yote
mema pamoja na yule anaye-
toa fundisho hilo.#[b]
**7** Msipotoshwe: Mungu si
wa kudhihakiwa. Kwa maana
lolote analopanda mtu, ndilo
atakalovuna pia;[c] **8** kwa sa-
babu yule anayepanda kwa
mwili wake atavuna uharibifu
kutokana na mwili wake, laki-
ni yule anayepanda kwa roho,
atavuna uzima wa milele ku-
tokana na roho.[d] **9** Basi tusi-
fe moyo katika kufanya mema,
kwa maana kwa wakati unao-
faa tutavuna ikiwa hatutacho-
ka kabisa.*[e] **10** Basi, tukiwa
bado na nafasi,* acheni tu-
watendee watu wote mema,
na hasa wale ambao ni ndugu
zetu katika imani.
**11** Oneni kwamba nime-
waandikia kwa herufi ku-
bwa kwa mkono wangu mwe-
nyewe.
**12** Wote wanaotaka kujio-
nyesha kuwa wazuri katika
mwili* ndio wanaojaribu ku-
walazimisha mtahiriwe, waki-
fanya hivyo ili tu wasiteswe
kwa ajili ya mti wa mateso#
wa Kristo. **13** Kwa maana
hata wale wanaotahiriwa ha-
waishiki Sheria,[f] lakini wana-
taka mtahiriwe ili wawe na sa-
babu ya kujisifu kuhusu mwi-
li wenu. **14** Lakini sitajisifu
kamwe, isipokuwa katika mti

**SURA YA 5**
a 1Pe 4:3
b 1Ko 6:9, 10
c Efe 5:9
d Yak 3:17
e Ro 6:6
f Ro 8:4
g Flp 2:3
h Mhu 4:4; 1Ko 4:7; Gal 6:4

**SURA YA 6**
i Met 15:1; Kol 3:12; 1Ti 6:11; Tit 3:2
j 1Ko 10:12
k Yak 3:2
l 1Th 5:14
m Yoh 13:34; Yoh 15:12; 1Yo 4:21
n Ro 12:3
o 2Ko 13:5
p Gal 5:26

**Safu ya 2**
a Ro 14:4; 2Ko 5:10
b Mt 10:9, 10; Lu 10:7; Ro 15:27; 1Ko 9:11, 14
c Ro 2:6-8
d Ro 8:6, 13
e Ebr 3:14; Ebr 12:3; Ufu 2:10
f Yak 2:10

**5:21** * Au "karamu za kupindukia." **5:22** * Au "sifa zinazotokezwa na roho." # Au "ustahimilivu." **5:23** * Au "kujidhibiti; kujiweza."

**6:5** * Au "mzigo wa wajibu." **6:6** * Au "anayefundishwa kwa mdomo." # Au "fundisho hilo la mdomo." **6:9** * Au "hatutakufa moyo." **6:10** * Tnn., "wakati unaofaa." **6:12** * Au "wanaotaka kuonekana wazuri kwa nje." # Angalia Kamusi, uku. 2012.

wa mateso* wa Bwana wetu
Yesu Kristo,[a] ambaye kupitia
kwake ulimwengu umeuawa#
kuhusiana nami, nami kuhu-
siana na ulimwengu. 15 Kwa
maana kutahiriwa si kitu wala
kutotahiriwa,[b] bali kiumbe ki-
pya ndicho kitu.[c] 16 Na wale
wote wanaotembea kwa uta-
ratibu kwa kanuni hii ya mwe-
nendo, juu yao na kuwe na
amani na rehema, ndiyo, juu
ya Israeli wa Mungu.[a]
17 Kuanzia sasa mtu yeyote
asinitaabishe, kwa maana ni-
nabeba mwilini mwangu ala-
ma za mtumwa wa Yesu.[b]
18 Akina ndugu, fadhili zi-
sizostahiliwa za Bwana wetu
Yesu Kristo ziwe pamoja na
roho mnayoonyesha. Amina.

**6:14** * Angalia Kamusi, uku. 2012. # Au "umeuawa kwenye mti."

SURA YA 6
a 1Ko 2:2
b 1Ko 7:19 Gal 5:6 Kol 3:10, 11
c 2Ko 5:17 Efe 2:10

Safu ya 2
a Ro 9:6
b 2Ko 4:10 Flp 3:10

KWA

# WAEFESO

YALIYOMO



1 Paulo, mtume wa Kristo
Yesu kupitia mapenzi ya
Mungu, kwa watakatifu walio
huko Efeso[a] na walio waami-
nifu katika muungano na Kri-
sto Yesu:
2 Na muwe na fadhili zisi-
zostahiliwa na amani kutoka
kwa Mungu Baba yetu na Bwa-
na Yesu Kristo.
3 Asifiwe Mungu na Baba ya
Bwana wetu Yesu Kristo, kwa

SURA YA 1
a Ufu 2:1, 3

kuwa ametubariki kwa kila ba-
raka ya kiroho katika mahali
pa kimbingu katika muungano
na Kristo,[a] **4** kama alivyotu-
chagua tuwe katika muungano
naye* kabla ya kuwekwa msi-
ngi wa ulimwengu, ili tuwe wa-
takatifu na bila dosari[b] mbele
zake katika upendo. **5** Kwa
maana alituagiza awali[c] tufa-
nywe kuwa wanawe mwenye-
we[d] kupitia Yesu Kristo, kuli-
ngana na mapenzi yake mema
na kusudi lake,[e] **6** kwa sifa
ya fadhili zake zisizostahili-
wa[f] zenye utukufu alizotupatia
kwa fadhili kupitia mpendwa
wake.[g] **7** Kupitia kwake tu-
naachiliwa huru kwa njia ya fi-
dia kupitia damu ya huyo,[h] ndi-
yo, msamaha wa makosa yetu,[i]
kulingana na utajiri wa fadhili
zake zisizostahiliwa.

**8** Alituzidishia fadhili zi-
sizostahiliwa katika hekima
yote na uelewaji,* **9** kwa ku-
tujulisha siri takatifu[j] ya ma-
penzi yake. Ni kulingana na
mapenzi yake mema aliyoku-
sudia mwenyewe **10** kwa aji-
li ya usimamizi* kwenye nya-
kati kamili zilizowekwa, kuku-
sanya pamoja vitu vyote
katika Kristo, vitu vilivyo mbi-
nguni na vitu vilivyo duniani.[k]
Ndiyo, katika yeye **11** amba-
ye tuko katika muungano
naye na tulihesabiwa kuwa
warithi,[l] kwa kuwa tuliagizwa
awali kulingana na kusudi la
yule anayetimiza mambo yote
kama anavyoamua kulingana
na mapenzi yake, **12** ili sisi
tulio wa kwanza kumtumai-
ni Kristo tutumikie kwa aji-
li ya sifa ya utukufu wake.
**13** Lakini ninyi pia mlimtu-
maini baada ya kulisikia neno
la kweli, habari njema kuhusu
wokovu wenu. Baada ya kua-
mini, mlitiwa muhuri[a] kupi-
tia kwake kwa roho takatifu
iliyoahidiwa, **14** ambayo ni
rehani ya mapema* ya urithi
wetu,[b] kwa kusudi la kuachi-
lia huru mali ya Mungu mwe-
nyewe[c] kupitia fidia,[d] kwa sifa
yake yenye utukufu.

**15** Hiyo ndiyo sababu mimi
pia, kwa kuwa nimesikia
kuhusu imani mliyo nayo
katika Bwana Yesu na upe-
ndo mnaowaonyesha wataka-
tifu wote, **16** siachi kamwe
kutoa shukrani kwa ajili
yenu. Ninaendelea kuwataja
katika sala zangu, **17** ili Mu-
ngu wa Bwana wetu Yesu Kri-
sto, Baba wa utukufu, awape
roho ya hekima na ya ufunuo
katika ujuzi sahihi kumhu-
su.[e] **18** Ameyatia nuru ma-
cho ya moyo wenu, ili mjue
tumaini alilowaitia, utajiri
wenye utukufu ambao amewa-
wekea watakatifu kuwa uri-
thi,[f] **19** na jinsi nguvu zake
kutuelekea sisi waamini zili-
vyo kuu zaidi.[g] Ni kulingana
na utendaji wa uwezo wa ngu-
vu zake, **20** ambao aliutu-
mia kuhusiana na Kristo ali-
pomfufua kutoka kwa wafu
na kumketisha kwenye mkono
wake wa kuume[h] katika ma-
hali pa kimbingu, **21** juu ku-
liko kila serikali na mamla-
ka na nguvu na utawala na
kila jina linalotajwa,[i] si ka-
tika mfumo huu wa mambo*
tu, bali pia katika ule unao-
kuja. **22** Alivitiisha pia vitu
vyote chini ya miguu yake[j] na

SURA YA 1
*a* Efe 2:6
*b* Efe 5:25-27
*c* 2Th 2:13, 1Pe 1:2
*d* Ro 8:15, 29, Ro 8:23
*e* Ro 8:28
*f* Ro 3:24
*g* Yoh 3:35
*h* Mdo 20:28, Ro 3:25, Ufu 5:9
*i* Mdo 13:38, Kol 1:14, Kol 2:13
*j* Ro 16:25, 26
*k* Flp 2:9, 10, Kol 1:19, 20
*l* Ro 8:17, Efe 3:5, 6

Safu ya 2
*a* 2Ko 1:22, Efe 4:30, Ufu 7:4
*b* 2Ko 5:5, 1Pe 1:3, 4
*c* 1Pe 2:9
*d* Ro 8:23, 1Ti 2:5, 6
*e* Kol 1:9, 1Ti 2:3, 4
*f* 1Pe 1:3, 4
*g* 2Ko 13:4
*h* Zb 110:1, Mdo 7:55
*i* Mdo 4:12, Flp 2:9-11
*j* Zb 8:6, 1Ko 15:27, Ebr 2:8

**1:4** *Yaani, pamoja na Kristo. **1:8** *Au "akili nzuri." **1:10** *Au "kusimamia mambo."

**1:14** *Au "malipo ya awali; uthibitisho (dhamana) wa kile kitakachokuja." **1:21** *Angalia Kamusi, uku. 2012, "Mfumo wa mambo."

kumfanya kuwa kichwa juu ya
vitu vyote kuhusiana na ku-
taniko,[a] 23 ambalo ni mwili
wake,[b] ujazo wake anayejaza
vitu vyote katika vyote.

2 Zaidi ya hayo, Mungu ali-
wafanya muwe hai, ingawa
mlikuwa wafu katika mako-
sa na dhambi zenu,[c] 2 amba-
zo wakati fulani mlitembea
ndani yake kulingana na mfu-
mo wa mambo* wa ulimwengu
huu,[d] kulingana na mtawala
wa mamlaka ya hewa,[e] roho[f]
ambayo sasa inafanya kazi ka-
tika wana wa kutotii. 3 Ndi-
yo, wakati fulani sisi sote tuli-
jiendesha miongoni mwao ku-
patana na tamaa za mwili
wetu,[g] tukifanya mapenzi ya
mwili na ya fikira zetu,[h] nasi
kiasili tulikuwa watoto wa
ghadhabu[i] kama wale wengi-
ne. 4 Lakini Mungu, akiwa
tajiri katika rehema,[j] kwa sa-
babu ya upendo wake mwingi
aliotupenda nao,[k] 5 alitufa-
nya hai pamoja na Kristo, hata
tulipokuwa wafu katika mako-
sa[l]—mmeokolewa kupitia fa-
dhili zisizostahiliwa. 6 Isito-
she, alituinua pamoja na ku-
tuketisha pamoja mahali pa
kimbingu katika muungano
na Kristo Yesu,[m] 7 ili kwe-
nye mifumo ya mambo* inayo-
kuja aonyeshe utajiri mwingi
zaidi wa fadhili zake zisizosta-
hiliwa katika neema yake# ku-
tuelekea katika muungano na
Kristo Yesu.

8 Kwa fadhili hizi zisizosta-
hiliwa, ninyi mmeokolewa ku-
pitia imani,[n] na si ninyi mlio-
fanya hivyo; badala yake, ni
zawadi ya Mungu. 9 Hapa-
na, si kutokana na matendo,[o]

2:2 * Au “mwenendo.” 2:7 * Angalia Kamusi, uku. 2012, “Mfumo wa mambo.” # Au “kibali chake.”

SURA YA 1
a Mt 28:18 Efe 5:23 Kol 1:18
b Ro 12:5 Efe 4:16

SURA YA 2
c Kol 2:13
d Ro 12:2 Efe 4:17
e Yoh 12:31
f 1Ko 2:12
g 1Ko 6:9-11
h 1Pe 4:3
i Yoh 3:36
j Zb 145:9
k Ro 5:8 1Yo 4:9, 19
l Kol 2:12, 13
m Efe 1:3
n Ro 4:16
o Ro 3:20

Safu ya 2
a Gal 6:15
b Efe 1:3, 4
c Ro 9:4
d Isa 65:1
e Kol 1:19, 20
f Kol 3:11
g Law 20:26 Kol 2:13, 14
h 1Ko 12:12 Gal 3:28
i Ebr 12:2
j Mdo 10:28

ili mtu yeyote asiwe na saba-
bu za kujisifu. 10 Sisi ni kazi
ya mikono* ya Mungu na tu-
liumbwa[a] katika muungano na
Kristo Yesu[b] kwa ajili ya ma-
tendo mema, ambayo Mungu
aliamua awali ili tutembee ka-
tika hayo.

11 Kwa hiyo, kumbukeni
kwamba wakati fulani ninyi,
watu wa mataifa kwa kuza-
liwa, mlikuwa mkiitwa “watu
wasiotahiriwa” na wale walioi-
twa “watu waliotahiriwa,”
kutahiriwa ambako kume-
fanywa mwilini kwa miko-
no ya wanadamu. 12 Wakati
huo hamkuwa na Kristo,
mlikuwa mmetengwa na tai-
fa la Israeli, mlikuwa wage-
ni kwa maagano ya ahadi;[c] ha-
mkuwa na tumaini na mliku-
wa bila Mungu katika ulimwe-
ngu.[d] 13 Lakini sasa katika
muungano na Kristo Yesu ni-
nyi ambao wakati fulani mli-
kuwa mbali sana, mmekuwa
karibu kupitia damu ya Kri-
sto. 14 Kwa maana yeye ni
amani yetu,[e] yule aliyefanya
vile vikundi viwili kuwa ki-
moja[f] na kuuharibu ukuta wa
katikati uliowatenganisha.[g]
15 Kupitia mwili wake aliu-
futa uadui, ile Sheria iliyo-
kuwa na amri na maagizo, ili
afanye vile vikundi viwili ka-
tika muungano na yeye mwe-
nyewe viwe mtu mmoja mpya[h]
na kufanya amani, 16 na ku-
vipatanisha kikamili vile vi-
kundi viwili vya watu katika
mwili mmoja kwa Mungu kupi-
tia mti wa mateso,*[i] kwa sa-
babu alikuwa ameua ule ua-
dui[j] kupitia yeye mwenyewe.
17 Naye alikuja na kuwata-
ngazia habari njema ya ama-

2:10 * Au “matokeo ya kazi.” 2:16 * Angalia Kamusi, uku. 2012.

ni ninyi mliokuwa mbali sana,
na amani kwa wale waliokuwa
karibu, **18** kwa sababu kupi-
tia kwake, sisi, vikundi viwili
vya watu, tuna uhuru wa ku-
mkaribia Baba kwa roho moja.

**19** Basi ninyi si wageni tena
na watu wa mataifa ya kigeni,[a]
bali ninyi ni raia wenzi[b] wa
watakatifu na ni washiriki wa
nyumba ya Mungu,[c] **20** na-
nyi mmejengwa juu ya msingi
wa mitume na manabii,[d] naye
Kristo Yesu mwenyewe ndi-
ye jiwe la msingi la pembeni.[e]
**21** Katika muungano naye, je-
ngo lote likiwa limeunga-
nishwa kwa upatano,[f] linakua
ili kuwa hekalu takatifu
kwa ajili ya Yehova.*[g] **22** Ka-
tika muungano naye, ninyi pia
mnajengwa pamoja muwe ma-
hali pa Mungu pa kukaa kupi-
tia roho.[h]

**3** Kwa sababu hii, mimi Pau-
lo, mfungwa[i] wa Kristo
Yesu kwa ajili yenu, watu wa
mataifa— **2** ikiwa, kwa kwe-
li, mmesikia kuhusu usima-
mizi[j] wa fadhili zisizostahili-
wa za Mungu ambao nilipewa
kwa ajili yenu, **3** kwamba ni-
lijulishwa siri takatifu kupitia
ufunuo, kama vile nilivyoandi-
ka kwa ufupi hapo mwanzoni.
**4** Basi mnaposoma jambo
hili, mnaweza kuona jinsi ni-
navyoelewa siri takatifu[k] ya
Kristo. **5** Katika vizazi vingi-
ne wanadamu hawakujuli-
shwa siri hii kama vile amba-
vyo sasa imefunuliwa kwa mi-
tume wake watakatifu na ma-
nabii kupitia roho,[l] **6** yaani,
kwamba watu wa mataifa, ka-
tika muungano na Kristo Yesu
na kupitia habari njema, wawe
warithi na viungo vya mwili
uleule[a] na washiriki wa aha-
di pamoja nasi. **7** Mimi nili-
kuja kuwa mhudumu wa hilo
kulingana na zawadi ya bure
ya Mungu ya fadhili zisizosta-
hiliwa nilizopewa kupitia ute-
ndaji wa nguvu zake.[b]

**8** Mimi, niliye mdogo kuli-
ko aliye mdogo zaidi kati ya
watakatifu wote,[c] nilipewa fa-
dhili hizi zisizostahiliwa,[d] ili
niwatangazie mataifa haba-
ri njema kuhusu utajiri usio-
pimika wa Kristo **9** na ku-
fanya kila mtu aone usima-
mizi wa siri takatifu[e] amba-
yo imefichwa kwa vizazi na
vizazi katika Mungu, aliyeu-
mba vitu vyote. **10** Ilikuwa
hivyo ili sasa, kupitia kutani-
ko,[f] serikali na mamlaka zilizo
mahali pa kimbingu zijulishwe
hekima ya Mungu inayoone-
kana kwa njia nyingi sana.[g]
**11** Hii ni kulingana na kusu-
di la milele alilofanyiza kuhu-
siana na Kristo,[h] Yesu Bwa-
na wetu, **12** ambaye kupi-
tia kwake tuna uhuru huu wa
kusema na uhuru wa kukari-
bia[i] tukiwa na uhakika kupitia
imani yetu kwake. **13** Basi
ninawaomba msife moyo kwa
sababu ya dhiki zangu kwa aji-
li yenu, kwa maana zinamaa-
nisha utukufu kwenu.[j]

**14** Kwa sababu hiyo ninampi-
gia Baba magoti, **15** ambaye
kila familia mbinguni na du-
niani hupata jina kutoka kwa-
ke. **16** Ninasali kwamba awa-
wezeshe kulingana na wingi
wa utukufu wake ili mfanywe
kuwa na uwezo katika mtu mli-
ye kwa ndani,[k] mkiwa na ngu-
vu kupitia roho yake, **17** na
kupitia imani yenu muwe na
Kristo akikaa katika mioyo
yenu kwa upendo.[l] Iweni na

**SURA YA 2**
*a* Efe 2:12
*b* Flp 3:20
*c* 1Ti 3:15, Ebr 3:6
*d* 1Ko 12:28
*e* Isa 28:16
*f* Kol 2:19
*g* 1Ko 3:16, 1Ko 6:19
*h* 1Pe 2:5

**SURA YA 3**
*i* Efe 4:1
*j* 1Ko 9:16, 17, Kol 1:25, 26
*k* 1Ko 4:1, Efe 6:19
*l* Ro 11:25, Ro 16:25, 26

**Safu ya 2**
*a* Efe 2:15, 16
*b* Kol 1:25-27
*c* 1Ko 15:9
*d* 1Ti 1:13, 14
*e* Efe 1:9, 10
*f* 1Pe 1:10, 12
*g* 1Pe 2:9
*h* Efe 1:11
*i* Yoh 14:6, Ebr 4:15, 16
*j* 2Ti 2:10
*k* 2Ko 4:16
*l* Yoh 14:23

**2:21** * Angalia Nyongeza A5.

mizizi[a] na kuimarishwa juu ya
ule msingi,[b] **18** ili pamoja na
watakatifu wote mweze kufa-
hamu kikamili upana na urefu
na kimo na kina, **19** na kuu-
jua upendo wa Kristo,[c] unao-
zidi ujuzi, ili mjawe na ujazo
wote ambao Mungu hutoa.
**20** Basi kwa yule anayewe-
za, kulingana na nguvu zake
zinazotenda ndani yetu,[d] ku-
fanya kwa wingi zaidi kupita
mambo yote tunayoomba au
tunayofikiri,[e] **21** na awe na
utukufu kupitia kutaniko na
kupitia Kristo Yesu kwa vizazi
vyote milele na milele. Amina.

**4** Kwa hiyo, mimi mfungwa[f]
katika Bwana, ninawasihi
mtembee kwa kustahili[g] mwi-
to mliopokea, **2** kwa unye-
nyekevu*[h] wote na upole, kwa
subira,[i] mkivumiliana kwa
upendo,[j] **3** mkijitahidi sana
kudumisha roho ya umoja ka-
tika kifungo cha muunga-
no cha amani.[k] **4** Kuna mwi-
li mmoja,[l] na roho moja,[m]
kama mlivyoitwa kwenye tu-
maini moja;[n] **5** Bwana mmo-
ja,[o] imani moja, ubatizo mmo-
ja; **6** Mungu mmoja ambaye
ni Baba wa wote, aliye juu ya
wote, na kupitia wote na kati-
ka wote.
**7** Basi kila mmoja wetu alio-
nyeshwa fadhili zisizostahi-
liwa kulingana na jinsi Kri-
sto alivyopima zawadi hiyo
ya bure.[p] **8** Kwa maana ina-
sema: “Alipopanda juu alichu-
kua mateka; alitoa wanaume
kuwa zawadi.”[q] **9** Basi neno
“alipopanda,” linamaanisha
nini? Linamaanisha kwamba
pia alishuka chini, yaani, du-
niani. **10** Yule aliyeshuka
ndiye pia aliyepanda[r] juu zai-
di ya mbingu zote,[a] ili atimize
mambo yote.
**11** Naye alitoa wengine
wawe mitume,[b] wengine ma-
nabii,[c] wengine waeneza inji-
li,*[d] wengine wachungaji na
walimu,[e] **12** ili kuwarekebi-
sha* watakatifu, kwa ajili
ya kutimiza huduma, na kuu-
jenga mwili wa Kristo,[f]
**13** mpaka sote tuwe na umo-
ja* katika imani na tuwe na
ujuzi sahihi kumhusu Mwana
wa Mungu, na kuwa mtu ali-
yekomaa kabisa,[g] na kufi-
kia kiwango cha kimo kami-
li cha Kristo. **14** Basi tusiwe
tena watoto, tukirushwa huku
na huku kama kwa mawimbi
na kupeperushwa na kila upe-
po wa fundisho[h] kwa udanga-
nyifu wa watu, kupitia ujanja
na njia za hila. **15** Lakini tu-
kisema ukweli, kupitia upe-
ndo na tuendelee kukua ka-
tika mambo yote ndani ya
Kristo, ambaye ni kichwa.[i]
**16** Kupitia kwake mwili wote[j]
unaunganishwa na kushirikia-
na kila kiungo kinapofanya
kazi yake. Na kila kiungo ki-
napofanya kazi vizuri, hilo li-
nafanya mwili ukue na kujije-
nga katika upendo.[k]
**17** Basi ninasema na ku-
shuhudia katika Bwana, kwa-
mba msiishi tena kama watu
wa mataifa wanavyoishi,[l] kati-
ka ubatili wa akili zao.[m]
**18** Wako gizani kiakili na wa-
metenganishwa na uzima
ambao ni wa Mungu, kwa sa-
babu ya ujinga ulio ndani yao
na kwa sababu ya ugumu wa*
mioyo yao. **19** Kwa kuwa wa-
mepotoka kabisa kimaadi-

**4:2** *Au “unyenyekevu wa akili.”

**4:11** *Au “wahubiri wa habari njema.” **4:12** *Au “kuwazoeza.” **4:13** *Au “muungano.” **4:18** *Tnn., “kukosa hisia katika.”

SURA YA 3
a Kol 2:6, 7
b Kol 1:23
c Ro 8:35
d Kol 1:29
e Mk 11:24

SURA YA 4
f Flm 9
g Flp 1:27
h Mt 11:29; Ro 12:3; Flp 2:3; 1Pe 5:5
i 1Th 5:14
j 1Ko 13:4
k 1Ko 1:10; Kol 3:15
l Ro 12:5
m 1Ko 12:4
n 1Pe 1:3, 4
o 1Ko 8:6; 1Ko 12:5, 6
p 1Ko 12:11
q Zb 68:18; 1Ko 12:28; Efe 4:11
r Mdo 1:9; 1Ti 3:16

Safu ya 2
a Ebr 9:24
b Mt 10:2-4
c 1Ko 12:28
d Mdo 21:8
e Mdo 13:1; Yak 3:1
f 1Ko 14:26
g 1Ko 14:20
h Ebr 13:9
i 1Ko 11:3; Kol 1:18
j 1Ko 12:27
k Kol 2:19
l 1Pe 4:3
m Ro 1:21

li, wamejiingiza katika mwe-
nendo mpotovu*[a] na kufanya
mambo machafu ya kila na-
mna kwa pupa.
**20** Lakini ninyi hamkujifu-
nza kwamba Kristo yuko hi-
vyo, **21** ikiwa kwa kweli mli-
msikia na kufundishwa ku-
pitia kwake, kama vile kweli
ilivyo katika Yesu. **22** Mlifu-
ndishwa kuvua utu wa za-
mani[b] unaopatana na mwene-
ndo wenu wa zamani na
ambao unaharibiwa na tamaa
zake za udanganyifu.[c] **23** Na
mnapaswa kuendelea kufa-
nywa upya katika nguvu
zinazoongoza akili zenu,*[d]
**24** na mnapaswa kuvaa utu
mpya[e] ulioumbwa kupatana
na mapenzi ya Mungu katika
uadilifu wa kweli na ushika-
manifu.
**25** Kwa hiyo, kwa sababu
mmeacha udanganyifu, seme-
ni ukweli kila mmoja na
mwenzake,[f] kwa sababu sisi
ni viungo vya mwili mmo-
ja.[g] **26** Iweni na hasira, laki-
ni msitende dhambi;[h] jua li-
situe mkiwa bado mmekasi-
rika;[i] **27** msimpe Ibilisi na-
fasi.[j] **28** Mwizi asiibe tena;
badala yake afanye kazi kwa
bidii, akifanya kazi njema kwa
mikono yake,[k] ili awe na kitu
cha kumgawia mtu mwenye
uhitaji.[l] **29** Neno lililooza li-
sitoke kinywani mwenu,[m] bali
neno jema kwa ajili ya kujenga
kulingana na uhitaji, ili liwa-
nufaishe wale wanaolisikia.[n]
**30** Pia, msiwe mkiihuzuni-
sha roho takatifu ya Mungu,[o]
ambayo kupitia hiyo mmeti-
wa muhuri[a] kwa ajili ya siku
ambayo mtawekwa huru kupi-
tia fidia.[b]
**31** Acheni kabisa kila aina
ya chuki yenye uhasama,[c] ha-
sira, ghadhabu, kufoka, ma-
tusi,[d] na mambo yote yana-
yodhuru.[e] **32** Bali mtendea-
ne kwa fadhili, huruma nyoro-
ro,[f] mkisameheana kwa hiari
kama vile Mungu alivyowasa-
mehe ninyi kwa hiari kupitia
Kristo.[g]

**5** Kwa hiyo, iweni waigaji
wa Mungu,[h] kama wato-
to wapendwa, **2** na mwende-
lee kutembea katika upendo,[i]
kama vile Kristo pia alivyotu-
penda sisi*[j] na kujitoa mwe-
nyewe kwa ajili yetu# kuwa to-
leo na dhabihu yenye harufu
tamu kwa Mungu.[k]
**3** Uasherati* na kila namna
ya ukosefu wa usafi au
pupa visitajwe kamwe miongo-
ni mwenu,[l] kama inavyowa-
faa watu watakatifu;[m] **4** wala
mwenendo wa aibu wala mane-
no ya kipumbavu wala mizaha
michafu[n]—mambo yasiyofaa
—badala yake, kutoa shu-
krani.[o] **5** Kwa maana mnajua
hili, nanyi mnalitambua we-
nyewe, kwamba hakuna mwa-
sherati*[p] au mtu asiye safi
au mtu mwenye pupa,[q] maa-
na yake mtu anayeabudu sa-
namu, aliye na urithi wowote
katika Ufalme wa Kristo na wa
Mungu.[r]
**6** Mtu yeyote asiwadanga-
nye kwa maneno matupu, kwa
maana ghadhabu ya Mungu
inakuja juu ya wana wa kutotii
kwa sababu ya mambo hayo.
**7** Kwa hiyo, msishirikiane

---

**4:19** *Au “ufidhuli; matendo ya kuchukiza yanayofanywa bila aibu.” Kigiriki, *a·sel′gei·a.* Angalia Kamusi, uku. 2012. **4:23** *Au “nguvu zinazotawala akili zenu.” Tnn., “roho ya akili yenu.”

**5:2** *Au labda, “ninyi.” #Au labda, “yenu.” **5:3** *Neno la Kigiriki *pornei′a.* Angalia Kamusi, uku. 2012. **5:5** *Angalia Kamusi, uku. 2012, “Uasherati.”

**SURA YA 4**
*a* Gal 5:19
*b* Ro 6:6; Kol 3:9
*c* Ro 7:23
*d* Zb 51:10; Ro 12:2
*e* Kol 3:10
*f* Zek 8:16; Kol 3:8, 9; Ufu 21:8
*g* Ro 12:5
*h* Zb 4:4
*i* Law 19:17; Kol 3:13
*j* Yak 4:7
*k* 2Th 3:10
*l* Mdo 20:35; 1Th 4:11, 12
*m* Mt 15:11; Yak 3:10
*n* Kol 4:6
*o* Isa 63:10

**Safu ya 2**
*a* Efe 1:13
*b* Ro 8:23
*c* Yak 3:14
*d* Kol 3:8
*e* Tit 3:2
*f* Kol 3:12; 1Pe 3:8
*g* Mt 6:14; Mt 18:35; Mk 11:25

**SURA YA 5**
*h* Mt 5:48; Lu 6:36
*i* 1Ko 16:14
*j* Yoh 13:34; 1Yo 3:23
*k* Kut 29:18
*l* 1Ko 5:11; Kol 3:5
*m* 1Th 4:3
*n* Kol 3:8
*o* 1Th 5:18
*p* Mdo 15:28, 29
*q* 1Ti 3:8; Tit 1:7
*r* 1Ko 6:9, 10; Gal 5:19, 21

nao; 8 kwa kuwa wakati fu-
lani mlikuwa giza, lakini
sasa ninyi ni nuru[a] kuhusia-
na na Bwana.[b] Endeleeni kute-
mbea kama watoto wa nuru,
9 kwa maana tunda la nuru
lina kila namna ya wema na
uadilifu na kweli.[c] 10 Ende-
leeni kuhakikisha jambo lina-
lokubalika[d] kwa Bwana;
11 na mwache kushiriki kati-
ka matendo yasiyozaa matu-
nda, ambayo ni ya giza;[e] ba-
dala yake, myafunue jinsi ya-
livyo. 12 Kwa maana mambo
wanayotenda katika siri ni
aibu hata kuyataja. 13 Basi
mambo yote yanayofunuli-
wa yanawekwa wazi* na nuru,
kwa maana kila jambo linalo-
wekwa wazi ni nuru. 14 Kwa
hiyo, inasemwa: “Amka, wewe
unayelala usingizi, na ufufu-
ke kutoka kwa wafu,[f] na Kri-
sto atakuangazia.”[g]

15 Basi endeleeni kuanga-
lia sana jinsi mnavyotembea,
si kama watu wasio na hekima
bali kama watu wenye heki-
ma, 16 mkiutumia vizuri ka-
bisa wakati wenu,*[h] kwa sa-
babu siku hizi ni zenye uovu.
17 Kwa hiyo acheni kuwa
watu wasio na akili, bali ende-
leeni kuyafahamu mapenzi ya
Yehova.*[i] 18 Pia, msilewe di-
vai,[j] ambayo ina upotovu,*
bali endeleeni kujazwa roho.
19 Mkizungumza kati yenu#
kwa zaburi, sifa kwa Mungu,
na nyimbo za kiroho, mkii-
mba[k] na kupiga muziki[l] kati-
ka mioyo yenu kwa Yehova,*[m]
20 sikuzote mkimtolea shu-
krani[n] Mungu na Baba yetu
kwa ajili ya mambo yote ka-
tika jina la Bwana wetu Yesu
Kristo.[a]

21 Jitiisheni kila mmoja
kwa mwenzake[b] katika ku-
mwogopa Kristo. 22 Wake
na wajitiishe kwa waume zao[c]
kama kwa Bwana, 23 kwa
sababu mume ni kichwa cha
mke wake[d] kama vile Kristo
alivyo kichwa cha kutaniko,[e]
yeye akiwa mwokozi wa mwi-
li huu. 24 Kwa kweli, kama
vile kutaniko linavyojitiisha
kwa Kristo, wanawake pia wa-
napaswa kujitiisha kwa wau-
me zao katika mambo yote.
25 Enyi waume, endeleeni ku-
wapenda wake zenu,[f] kama
vile Kristo pia alivyolipenda
kutaniko na kujitoa mwenye-
we kwa ajili yake,[g] 26 ili ali-
takase, akilisafisha na kulio-
sha kwa maji kupitia neno,[h]
27 ili kujipa mwenyewe kuta-
niko likiwa na fahari, bila doa
au kunyanzi au lolote kati ya
mambo hayo,[i] bali likiwa taka-
tifu na bila dosari.[j]

28 Vivyo hivyo, waume wa-
napaswa kuwapenda wake
zao kama miili yao wenyewe.
Mwanamume anayempenda
mke wake anajipenda mwe-
nyewe, 29 kwa maana haku-
na mtu anayeuchukia mwili
wake, bali huulisha na kuutu-
nza, kama vile Kristo anavyo-
litendea kutaniko, 30 kwa
kuwa sisi ni viungo vya
mwili wake.[k] 31 “Kwa saba-
bu hiyo mwanamume atamwa-
cha baba yake na mama yake
naye atashikamana* na mke
wake, na hao wawili wataku-
wa mwili mmoja.”[l] 32 Siri hii
takatifu[m] ni kubwa. Sasa ni-
nazungumza kuhusu Kri-
sto na kutaniko.[n] 33 Hata hi-

SURA YA 5
a Mt 5:16; Yoh 12:36
b 1Pe 2:9
c Gal 5:22, 23
d Ro 12:2
e Ro 13:12, 13; 2Ko 6:14
f Efe 2:1; Kol 2:13
g Yoh 8:12
h Kol 4:5
i Ro 12:2; 1Th 4:3; 1Pe 4:2
j Isa 5:11
k Yak 5:13
l Zb 33:2, 3
m Mdo 16:25; Kol 3:16
n 1Th 5:18

Safu ya 2
a Kol 3:17
b Flp 2:3; 1Pe 5:5
c Kol 3:18; Tit 2:4, 5; 1Pe 3:1
d Ro 7:2
e 1Ko 11:3
f 1Pe 3:7
g Mdo 20:28
h Yoh 17:17
i Tit 2:13, 14
j Efe 1:4; Kol 1:21, 22
k Ro 12:5; Efe 1:22, 23
l Mwa 2:24; Mt 19:5
m Efe 1:9, 10; Kol 1:26, 27
n Efe 3:5, 6

5:13 *Au “yanakaripiwa.” 5:16 *Tnn., “mkijinunulia wakati uliowekwa.” 5:17, 19 *Angalia Nyongeza A5. 5:18 *Au “haina adabu.” 5:19 #Au labda, “mkijizungumzia.”

5:31 *Au “atabaki.”

vyo, kila mtu kati yenu ana-
paswa kumpenda mke wake[a]
kama anavyojipenda mwenye-
we; kwa upande mwingine,
mke anapaswa kumheshimu
sana mume wake.[b]

**6** Enyi watoto, watiini wazazi
wenu[c] katika muungano na
Bwana, kwa maana hilo ni ja-
mbo la uadilifu. **2** “Mheshi-
mu baba yako na mama yako,”[d]
hiyo ndiyo amri ya kwanza ye-
nye ahadi: **3** “Ili mambo ya-
kuendee vema* nawe ukae
muda mrefu duniani.” **4** Na-
nyi akina baba, msiwe mkiwa-
kasirisha watoto wenu,[e] bali
endeleeni kuwalea katika ni-
dhamu[f] na maagizo ya* Ye-
hova.#[g]

**5** Enyi watumwa, watiini
mabwana wenu wanadamu,*[h]
kwa kuogopa na kutetemeka
kwa unyoofu wa mioyo yenu,
kama vile kwa Kristo, **6** si
wakati tu mnapotazamwa, ili
tu kuwapendeza wanadamu,*[i]
bali kama watumwa wa Kristo
mkifanya mapenzi ya Mungu
kwa nafsi# yote.[j] **7** Tumikie-
ni mkiwa na mtazamo mzu-
ri, kama kwa Yehova,#[k] na si
kwa wanadamu, **8** kwa maa-
na mnajua kwamba wema wo-
wote ambao kila mtu hufanya,
Yehova# atamlipa wema huo,[l]
iwe ni mtumwa au mtu huru.
**9** Pia, enyi mabwana, endelee-
ni kuwatendea kwa njia hiyohi-
yo, bila kuwatisha, kwa maana
mnajua kwamba Bwana wao
na wenu pia yuko mbinguni,[m]
naye hana ubaguzi wowote.

**10** Mwishowe, endeleeni ku-
jipatia nguvu[a] katika Bwa-
na na katika uwezo wa nguvu
zake. **11** Vaeni mavazi kami-
li ya silaha[b] kutoka kwa Mu-
ngu ili mweze kusimama
imara dhidi ya matendo yenye
hila ya* Ibilisi; **12** kwa sa-
babu tunapambana,*[c] si dhidi
ya damu na mwili, bali dhidi
ya serikali, dhidi ya mamlaka,
dhidi ya watawala wa ulimwe-
ngu wa giza hili, dhidi ya maje-
shi ya roho waovu[d] katika ma-
hali pa kimbingu. **13** Kwa sa-
babu hiyo chukueni mavazi
kamili ya silaha kutoka kwa
Mungu,[e] ili mweze kupinga ka-
tika ile siku ya uovu, na baa-
da ya kutimiza mambo yote,
mweze kusimama imara.

**14** Kwa hiyo, simameni ima-
ra, mkiwa mmejifunga kiuno-
ni mshipi wa ile kweli,[f] mkiwa
mmevaa bamba la kifuani la
uadilifu,[g] **15** na mkiwa mme-
vaa viatu miguuni tayari ku-
tangaza habari njema ya
amani.[h] **16** Mbali na mambo
hayo, chukueni ngao ku-
bwa ya imani,[i] ambayo
kwa kuitumia mtaizima mi-
shale yote inayowaka moto*
ya yule mwovu.[j] **17** Pia, po-
keeni kofia ya chuma ya
wokovu,[k] na upanga wa roho,
yaani, neno la Mungu,[l] **18** na
kwa kila namna ya sala[m] na
dua mkiendelea kusali kila
wakati katika roho.[n] Na hi-
vyo kaeni macho, daima
mkiomba dua kwa ajili ya wa-
takatifu wote. **19** Pia, msali
kwa ajili yangu, kwamba
ninapofungua kinywa changu
nipewe maneno, ili niweze

---

**6:3** *Au “Ili ufanikiwe.” **6:4** *Au “mwelekezo wa; mwongozo wa.” Tnn., “kuweka katika akili.” **6:4, 7, 8** #Angalia Nyongeza A5. **6:5** *Tnn., “wa kimwili.” **6:6** *Tnn., “si kwa njia ya utumishi wa macho ili kuwapendeza wanadamu.” #Angalia Kamusi, uku. 2012, “Nafsi.”

**6:11** *Au “njama za.” **6:12** *Tnn., “tunapigana mweleka.” **6:16** *Au “makombora.”

---

SURA YA 5
a Kol 3:19
b 1Pe 3:5, 6

SURA YA 6
c Met 1:8; Met 6:20; Kol 3:20
d Kut 20:12; Kum 5:16; Met 20:20; Met 23:22; Mt 15:4
e Kol 3:21
f Met 13:24
g Kum 6:6, 7; Met 3:11; Met 19:18; Met 22:6
h 1Ti 6:1; 1Pe 2:18
i Kol 3:22
j Lu 10:27
k 1Ko 10:31
l Kol 3:23, 24
m 1Ko 7:22

Safu ya 2
a Efe 3:16
b Ro 13:12
c 2Ti 4:7
d 2Pe 2:4
e 2Ko 6:4, 7
f Isa 11:5
g Met 4:23; Isa 59:17
h Isa 52:7; Ro 10:15
i 1Yo 5:4
j 1Pe 5:8, 9
k Isa 59:17; 1Th 5:8
l Ebr 4:12
m Kol 4:2
n Yud 20

kuzungumza kwa ujasiri nina-
pojulisha siri takatifu ya ha-
bari njema,[a] **20** ambayo kwa
ajili yake ninatenda kama ba-
lozi[b] aliyefungwa minyoro-
ro, na kwamba niweze kuzu-
ngumza kuihusu kwa ujasi-
ri, kama ninavyopaswa kuzu-
ngumza.
**21** Basi ili ninyi pia mjue
kunihusu na jinsi ninavyoe-
ndelea, Tikiko,[c] ndugu mpe-
ndwa na mhudumu mwamini-
fu katika Bwana, atawajulisha
mambo yote.[a] **22** Ninamtu-
ma kwenu kwa kusudi hili, ili
mjue jinsi tunavyoendelea na
aifariji mioyo yenu.
**23** Akina ndugu na wawe na
amani na upendo pamoja na
imani kutoka kwa Mungu Baba
na Bwana Yesu Kristo. **24** Fa-
dhili zisizostahiliwa na ziwe
pamoja na wote wanaompe-
nda Bwana wetu Yesu Kristo
katika hali ya kutoharibika.

SURA YA 6
*a* Kol 4:3
*b* 2Ko 5:20
*c* 2Ti 4:12 Tit 3:12

Safu ya 2
*a* Kol 4:7, 8

KWA

# WAFILIPI

YALIYOMO



**1** Paulo na Timotheo, watu-
mwa wa Kristo Yesu, kwa
watakatifu wote katika muu-
ngano na Kristo Yesu walio
huko Filipi,[a] pamoja na waa-
ngalizi na watumishi wa hu-
duma:[b]
**2** Na muwe na fadhili zisi-
zostahiliwa na amani kutoka
kwa Mungu Baba yetu na Bwa-
na Yesu Kristo.
**3** Sikuzote ninamshukuru
Mungu wangu ninapowaku-
mbuka ninyi **4** katika dua za-
ngu zote kwa ajili yenu nyo-
te. Ninatoa kila dua kwa
shangwe,[a] **5** kwa sababu ya

SURA YA 1
*a* Mdo 16:12
*b* 1Ti 3:1, 8

Safu ya 2
*a* 1Th 1:2

mchango ambao mmeutoa
kwa ajili ya* habari njema
tangu siku ya kwanza mpaka
sasa. **6** Kwa maana nina uha-
kika kuhusu jambo hili, kwa-
mba yule aliyeanzisha kazi
njema ndani yenu ataikami-
lisha[a] kufikia siku ya Kristo
Yesu.[b] **7** Ni sawa kwangu ku-
fikiri hivyo kuwahusu ninyi
nyote, kwa sababu mko katika
moyo wangu, ninyi mlio washi-
riki pamoja nami katika fadhi-
li zisizostahiliwa katika vifu-
ngo vyangu vya gereza[c] na ka-
tika kuitetea na kuithibitisha
kisheria habari njema.[d]

**8** Kwa maana Mungu ni sha-
hidi wangu kuhusu jinsi ni-
navyotamani kuwaona ninyi
nyote kwa upendo mwororo
kama alio nao Kristo Yesu.
**9** Na hili ndilo ninaloendelea
kusali, kwamba upendo wenu
uwe mwingi zaidi na zaidi[e] pa-
moja na ujuzi sahihi[f] na uta-
mbuzi kamili;[g] **10** kwamba
mhakikishe mambo muhimu
zaidi,[h] ili muwe bila kasoro na
msiwe mkiwakwaza wengine[i]
mpaka siku ya Kristo; **11** na
kwamba mjazwe tunda la ua-
dilifu, ambalo ni kupitia Yesu
Kristo,[j] kwa utukufu na sifa
kwa Mungu.

**12** Basi ninataka mjue, aki-
na ndugu, kwamba hali yangu
kwa kweli imesaidia kuende-
leza habari njema, **13** hivi
kwamba vifungo vyangu vya
gereza[k] kwa ajili ya Kristo vi-
mejulikana wazi[l] kati ya Wali-
nzi wote wa Mfalme na watu
wengine wote. **14** Sasa aki-
na ndugu wengi katika Bwa-
na wamekuwa na uhakika kwa
sababu ya vifungo vyangu
vya gereza, nao wanaonyesha
uhodari mwingi wa kulisema
neno la Mungu bila woga.

**15** Ni kweli, wengine wana-
mhubiri Kristo kwa wivu na
kushindana, lakini wengine
kwa nia njema. **16** Hao wa
mwisho wanamtangaza Kri-
sto kutokana na upendo, kwa
maana wanajua kwamba ni-
mechaguliwa ili kuitetea ha-
bari njema;[a] **17** lakini wale
wa kwanza hufanya hivyo ku-
tokana na ugomvi, si kwa ku-
sudi safi, kwa maana wana-
taka kunisababishia dhiki ka-
tika vifungo vyangu vya ge-
reza. **18** Matokeo ni nini?
Ni kwamba katika kila njia,
iwe ni kwa unafiki au ni
kwa ukweli, Kristo anatanga-
zwa, nami ninashangilia ku-
husu jambo hilo. Kwa kwe-
li, nitaendelea pia kushangi-
lia, **19** kwa maana ninajua
hilo litanisaidia kupata woko-
vu kupitia dua yenu[b] na kwa
msaada wa roho ya Yesu Kri-
sto.[c] **20** Hilo linapatana na
tarajio langu lenye hamu na
tumaini kwamba sitaona aibu
kwa njia yoyote, bali kwamba
kwa uhuru wote wa kusema,
sasa Kristo, kama sikuzote
hapo mwanzoni, atatukuzwa
kupitia mwili wangu, iwe ni
kupitia uzima au kupitia kifo.[d]

**21** Kwa maana kwangu
mimi, kuishi ni Kristo[e] na
kifo ni faida.[f] **22** Basi ikiwa
nitaendelea kuishi katika
mwili, hilo ni tunda la kazi
yangu; hata hivyo, mimi
sisemi kile nitakachochagua.
**23** Ninakabiliwa na mambo
haya mawili, kwa maana nina-
tamani kufunguliwa na kuwa
pamoja na Kristo,[g] ambako,
kwa hakika, ni bora zaidi.[h]
**24** Hata hivyo, ni muhimu zai-
di kwangu kubaki katika mwili

**SURA YA 1**

*a* Flp 2:13
*b* 1Ko 1:8
*c* Efe 3:1, Flp 1:13, Kol 4:18, 2Ti 1:8, Flm 13
*d* Mdo 24:10, 14, Mdo 25:10-12
*e* 1Th 3:12
*f* Yoh 17:3
*g* Ebr 5:14
*h* Ro 12:2
*i* Ro 14:13, 21
*j* Yoh 15:5
*k* Efe 3:1
*l* Mdo 28:30, 31

**Safu ya 2**

*a* Flp 1:7
*b* 2Ko 1:11
*c* Yoh 15:26
*d* Ro 14:8, 1Pe 4:16
*e* Gal 2:20
*f* 1Th 4:14, 2Ti 4:8, Ufu 14:13
*g* 2Ti 4:6
*h* 2Ko 5:6, 8

---

**1:5** *Au "kwa sababu mmeshiriki kuendeleza."

kwa ajili yenu. 25 Basi, niki-
wa na uhakika wa jambo hili,
ninajua nitabaki na kuendelea
pamoja nanyi nyote ili msonge
mbele na muwe na shangwe
katika imani, 26 ili kwa sa-
babu yangu furaha yenu ifuri-
ke katika Kristo Yesu nitaka-
pokuwa tena pamoja nanyi.
27 Ila tu jiendesheni* kwa
njia inayostahili habari njema
kumhusu Kristo,[a] ili kama ni-
takuja kuwaona au nisipoku-
ja, nisikie kuwahusu na nisi-
kie kwamba mnasimama ima-
ra katika roho moja, kwa nafsi
moja,#[b] mkijitahidi pamoja
kwa ajili ya imani ya habari
njema, 28 bila kuogopeshwa
kamwe na wapinzani wenu.
Jambo hili ni uthibitisho wa
uharibifu[c] kwao, lakini wa wo-
kovu kwenu;[d] na hili linato-
ka kwa Mungu. 29 Kwa maa-
na mlipewa pendeleo kwa ajili
ya Kristo, si muwe tu na ima-
ni katika yeye, bali pia mte-
seke kwa ajili yake.[e] 30 Kwa
maana mna pambano kama
lile mliloona nikikabili,[f] amba-
lo mnasikia kwamba bado ni-
nakabili.

**2** Basi, ikiwa kuna jambo lo-
lote la kutia moyo katika
Kristo, ikiwa kuna faraja yo-
yote ya upendo, ikiwa kuna
ushirika wowote wa kiroho,*
ikiwa kuna upendo mworo-
ro na huruma zozote, 2 fa-
nyeni shangwe yangu ijae kwa
kuwa na akili ileile na kuwa na
upendo uleule, mkiwa mmeu-
nganishwa kabisa,* mkiwa na
wazo moja akilini.[g] 3 Msifa-
nye jambo lolote kwa ugomvi[h]
au kwa kujisifu,[i] bali kwa
unyenyekevu* mwaone wengi-
ne kuwa bora kuliko ninyi,[a]
4 huku mkiangalia, si faida
zenu wenyewe,[b] bali pia faida
za wengine.[c]
5 Iweni na mtazamo huu
wa akili ambao pia Kristo
Yesu alikuwa nao,[d] 6 amba-
ye, ingawa alikuwa katika
umbo la Mungu,[e] hakufikiria
kufanya unyakuzi, yaani, kwa-
mba yeye awe sawa na Mu-
ngu.[f] 7 Hapana, bali alijio-
ndolea hali yake na ku-
chukua umbo la mtumwa[g] na
kuwa mwanadamu.*[h] 8 Zaidi
ya hayo, alipokuja akiwa mwa-
nadamu,* alijinyenyekeza na
kuwa mtiifu mpaka kifo,[i] ndi-
yo, kifo juu ya mti wa mate-
so.#[j] 9 Kwa sababu hiyo, Mu-
ngu alimpandisha kwenye
cheo cha juu zaidi[k] na kumpa
kwa fadhili jina lililo juu kuli-
ko kila jina lingine,[l] 10 ili ka-
tika jina la Yesu kila goti li-
pigwe—la wale walio mbinguni
na wale walio duniani na wale
walio chini ya ardhi[m]— 11 na
kila ulimi ukiri waziwazi kwa-
mba Yesu Kristo ni Bwana[n]
kwa utukufu wa Mungu Baba.
12 Kwa hiyo, wapendwa wa-
ngu, kama vile ambavyo mme-
kuwa mkitii sikuzote, si wa-
kati tu ninapokuwapo, bali
kwa utayari zaidi sasa nisi-
pokuwapo, endeleeni kuufa-
nyia kazi wokovu wenu wenye-
we kwa kuogopa na kutete-
meka. 13 Kwa maana Mungu
ndiye ambaye kwa mapenzi
yake mema anawachochea, na
kuwapa hamu na nguvu za ku-
tenda. 14 Endeleeni kufanya

1:27 *Au "jiendesheni kama raia." #Au "kwa nia moja." 2:1 *Tnn., "ushirika wowote wa roho." 2:2 *Au "mkiwa mmeunganishwa katika nafsi."

2:3 *Au "unyenyekevu wa akili." 2:7 *Tnn., "na kuwa kama wanadamu." 2:8 *Tnn., "alipopatikana katika umbo la mwanadamu." #Angalia Kamusi, uku. 2012.

SURA YA 1
a Efe 4:1, 3; Kol 1:10
b Ro 15:5, 6; 1Ko 1:10
c 2Th 1:6
d Lu 21:19; 2Th 1:4, 5
e Mdo 5:41
f Mdo 16:22, 23; 1Th 2:2

SURA YA 2
g 1Ko 1:10; 2Ko 13:11; 1Pe 3:8
h Flp 1:15, 17; Yak 3:14, 16
i Gal 5:26

Safu ya 2
a Mt 23:11; Efe 4:1, 2; Efe 5:21
b 1Ko 13:4, 5
c 1Ko 10:24; 1Ko 10:32, 33
d Mt 11:29; Yoh 13:14, 15
e Kol 1:15; Ebr 1:3
f Yoh 14:28
g Isa 53:2, 3
h Yoh 1:14
i Yoh 10:17; Ebr 2:9; Ebr 5:8
j Gal 3:13
k Isa 52:13; Mdo 2:32, 33
l Mdo 4:12; Efe 1:20, 21
m Yoh 5:22, 23
n Ro 10:9

mambo yote bila kunung’u-
nika[a] wala kubishana,[b] **15** ili
mje kuwa bila lawama wala
hatia, watoto wa Mungu[c]
wasio na dosari katikati ya
kizazi kilicho kombo na kili-
chopotoka,[d] ambao kati yao
mnaangaza kama mianga kati-
ka ulimwengu,[e] **16** mkiende-
lea kulishika sana neno la uzi-
ma.[f] Ndipo nitakuwa na saba-
bu ya kushangilia katika siku
ya Kristo, nikijua kwamba si-
kukimbia bure wala sikufanya
kazi kwa bidii bure. **17** Hata
hivyo, hata ikiwa ninamimi-
nwa kama toleo la kinywaji[g]
juu ya dhabihu[h] na utumishi
mtakatifu* ambao imani yenu
imewaongoza, ninafurahi na
kushangilia pamoja nanyi nyo-
te. **18** Vivyo hivyo, ninyi pia
mnapaswa kufurahi na kusha-
ngilia pamoja nami.

**19** Sasa ninatumaini katika
Bwana Yesu kumtuma Timo-
theo[i] kwenu upesi, ili nitiwe
moyo nitakapopata habari ku-
wahusu ninyi. **20** Kwa maa-
na sina mtu mwingine aliye na
mwelekeo kama wake ataka-
yejali kwa unyoofu mahangai-
ko yenu. **21** Kwa maana we-
ngine wote wanatafuta faida
zao wenyewe, si za Yesu Kri-
sto. **22** Lakini ninyi mnajua
jinsi alivyojithibitisha mwe-
nyewe, kwamba kama mtoto[j]
na baba yake alitumikia pa-
moja nami katika kuendeleza
habari njema. **23** Kwa hiyo,
yeye ndiye ninayetumaini ku-
mtuma mara tu nitakapoona
jinsi mambo yangu yatakavyo-
kuwa. **24** Kwa kweli, nina
uhakika katika Bwana kwa-
mba mimi mwenyewe pia nita-
kuja hivi karibuni.[k]

**25** Lakini sasa ninaona ni
lazima nimtume kwenu Epa-
frodito, ndugu yangu na mfa-
nyakazi mwenzangu na mwa-
najeshi mwenzangu, na mju-
mbe wenu na mtumishi wa
kibinafsi kwa ajili ya uhita-
ji wangu,[a] **26** kwa kuwa ana-
tamani kuwaona ninyi nyote
naye amehuzunika kwa saba-
bu mlisikia alikuwa mgonjwa.
**27** Kwa hakika, alikuwa mgo-
njwa karibu kufa; lakini Mu-
ngu alimhurumia. Kwa kweli,
hakumhurumia yeye tu, bali
mimi pia, ili nisipatwe na hu-
zuni juu ya huzuni. **28** Kwa
hiyo ninamtuma haraka bila
kukawia, ili mtakapomwona,
mshangilie tena, nami nipu-
nguziwe wasiwasi. **29** Basi
mkaribisheni kama ilivyo de-
sturi katika Bwana kwa sha-
ngwe yote, nanyi mwendelee
kuwaheshimu sana watu wa
namna hiyo,[b] **30** kwa kuwa
alikaribia kufa kwa sababu
ya kazi ya Kristo,* akihatari-
sha uhai wake,# ili ajazie ku-
tokuwapo kwenu hapa kunito-
lea utumishi wa kibinafsi.[c]

**3** Mwishowe, ndugu zangu,
endeleeni kushangilia ka-
tika Bwana.[d] Sioni vibaya kue-
ndelea kuwaandikia mambo
yaleyale, na ni kwa ajili ya
usalama wenu.

**2** Jihadharini na mbwa; ji-
hadharini na wale wanaosa-
babisha madhara; jihadhari-
ni na wale wanaoukata mwili.[e]
**3** Kwa maana sisi ndio wenye
tohara ya kweli,[f] sisi tunao-
toa utumishi mtakatifu kupi-
tia roho ya Mungu na tunao-
jisifu katika Kristo Yesu[g] na
ambao uhakika wetu haute-
gemei mwili, **4** ingawa mimi

2:17 * Au “utumishi wa watu wote.”

2:30 * Au labda, “kazi ya Bwana.” # Au “akiihatarisha nafsi yake.”

SURA YA 2
a 1Ko 10:10; 1Pe 4:9
b 1Ti 2:8
c Efe 5:1
d Kum 32:5
e Mt 5:14; Efe 5:8, 9; 1Pe 2:9, 12
f Yoh 6:68; Ebr 4:12
g Hes 28:6, 7; 2Ko 12:15; 2Ti 4:6
h Ebr 13:15; 1Pe 2:5
i 1Ko 4:17; 1Ko 16:10
j 2Ti 1:2
k Flm 22

Safu ya 2
a Flp 4:18
b 1Ko 16:18; 1Th 5:12, 13
c Flm 10, 13

SURA YA 3
d 2Ko 13:11; Flp 4:4; 1Th 5:16
e Gal 5:2
f Yer 4:4; Ro 2:29; Kol 2:11
g Gal 6:14; Ebr 9:13, 14

kati ya watu wote, nina saba-
bu za kuwa na uhakika katika
mwili.
Mtu yeyote akifikiri ana sa-
babu za kuwa na uhakika ka-
tika mwili, mimi ninazo zaidi:
**5** nilitahiriwa siku ya nane,[a]
mimi ni wa taifa la Israeli, wa
kabila la Benjamini, Mwebra-
nia aliyezaliwa kwa Waebra-
nia;[b] kuhusu sheria, Farisa-
yo;[c] **6** kuhusu bidii, nililite-
sa kutaniko;[d] kuhusu uadili-
fu unaotegemea sheria, mtu
ambaye hakuwa na hatia.
**7** Lakini vitu vilivyokuwa fai-
da kwangu, nimeviona kuwa
hasara* kwa sababu ya Kri-
sto.[e] **8** Isitoshe, kwa kweli
ninaviona vitu vyote kuwa ha-
sara kwa sababu ya thama-
ni bora zaidi ya kumjua Kri-
sto Yesu Bwana wangu. Kwa
ajili yake nimekubali hasara
ya vitu vyote nami ninaviona
kuwa takataka nyingi, ili ni-
weze kumpata Kristo **9** nami
nipatikane katika muungano
naye, si kwa sababu ya uadili-
fu wangu mwenyewe, kwa ku-
fuata Sheria, bali kwa saba-
bu ya uadilifu kupitia imani[f]
katika Kristo,[g] uadilifu unao-
toka kwa Mungu na unaotege-
mea imani.[h] **10** Lengo la-
ngu ni kumjua yeye na nguvu
za ufufuo wake[i] na kushiriki
katika mateso yake,[j] nikijitii-
sha kwenye kifo kama chake,[k]
**11** ili kuona kama ikiwezeka-
na nitaufikia ufufuo wa mape-
ma kutoka kwa wafu.[l]
**12** Si kwamba tayari nime-
lipokea au tayari nimefanywa
kuwa mkamilifu, bali ninae-
ndelea kujitahidi[m] ili kuona
kama pia ninaweza kulishi-
ka lile ambalo lilifanya Kristo
Yesu anichague.*[a] **13** Akina
ndugu, sijioni kuwa tayari ni-
melishika hilo; lakini jambo
moja ni hakika: Ninayasa-
hau mambo ya nyuma[b] na ku-
jinyoosha kuelekea mambo
yaliyo mbele,[c] **14** ninaende-
lea kujitahidi kuelekea mra-
di* kwa ajili ya tuzo[d] ya mwi-
to wa Mungu wa kwenda juu[e]
kupitia Kristo Yesu. **15** Kwa
hiyo, wale walio wakomavu
kati yetu[f] na wawe na mta-
zamo huu wa akili, na ikiwa
mna mwelekeo wa akili ulio
tofauti kwa njia yoyote, Mu-
ngu atawafunulia mtazamo
ulio hapo juu. **16** Kwa vyo-
vyote, kwa kadiri ambavyo tu-
mefanya maendeleo, na tue-
ndelee kutembea kwa utarati-
bu katika mwendo huohuo.
**17** Kwa muungano, iweni
waigaji wangu,[g] akina ndu-
gu, na mwendelee kuwaanga-
lia wale wanaotembea katika
njia inayopatana na mfano tu-
liowawekea. **18** Kwa maana
kuna wengi—nilikuwa nikiwa-
taja mara nyingi lakini sasa
ninawataja pia nikilia—wanao-
tembea kama adui za mti wa
mateso* wa Kristo. **19** Mwi-
sho wao ni uharibifu, na mu-
ngu wao ni tumbo lao, na utu-
kufu wao kwa kweli ni aibu
yao, na akili zao zinafikiria
vitu vya duniani.[h] **20** Laki-
ni uraia wetu[i] uko mbinguni,[j]
nasi tunamsubiri kwa hamu
mwokozi kutoka huko, Bwa-
na Yesu Kristo,[k] **21** amba-
ye ataugeuza mwili wetu wa
hali ya chini uwe kama* mwili
wake wenye utukufu[l] kwa ngu-
vu zake nyingi zinazomweze-

**3:7** *Au labda, "nimeviacha kwa hiari."

**3:12** *Tnn., "ambalo aliliweka juu yangu." **3:14** *Au "lengo." **3:18** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **3:21** *Tnn., "ufanane na."

SURA YA 3
a Mwa 17:12; Law 12:3
b 2Ko 11:22
c Mdo 23:6; Mdo 26:4, 5
d Mdo 8:3; Mdo 9:1, 2; Gal 1:13
e Mt 13:44
f Ro 4:5
g Gal 2:15, 16
h Ro 3:20-22
i 1Ko 15:22; 2Ko 13:4
j Ro 8:17; 2Ko 4:10; Kol 1:24
k Ro 6:5
l 1Th 4:16; Ufu 20:6
m Lu 13:24

Safu ya 2
a 1Ti 6:12
b Lu 9:62
c 1Ko 9:24
d 2Ti 4:8; Ebr 12:1
e Ebr 3:1
f 1Ko 14:20; Ebr 5:14
g 1Ko 4:16; 2Th 3:9
h Ro 8:5; Yak 3:15
i Efe 2:19
j Yoh 18:36; Efe 2:6; Kol 3:1
k 1Ko 1:7; 1Th 1:10; Tit 2:13; Ebr 9:28
l 1Ko 15:42, 49

sha kuvitiisha vitu vyote kwa-
ke mwenyewe.[a]

**4** Kwa hiyo, ndugu zangu ni-
naowapenda na ninaota-
mani kuwaona, shangwe ya-
ngu na taji langu,[b] simame-
ni imara[c] kwa njia hii katika
Bwana, wapendwa wangu.
**2** Ninawahimiza Euodia na
Sintike wawe na akili moja ka-
tika Bwana.[d] **3** Ndiyo, nina-
kuomba pia, ukiwa mfanyaka-
zi mwenzangu wa kweli,* ue-
ndelee kuwasaidia wanawa-
ke hao ambao wamejitahidi#
sana pamoja nami kwa ajili
ya habari njema, pamoja na
Klementi na vilevile wale wa-
fanyakazi wenzangu wengine,
ambao majina yao yamo kati-
ka kitabu cha uzima.[e]
**4** Shangilieni sikuzote ka-
tika Bwana. Nitasema tena,
Shangilieni![f] **5** Usawaziko
wenu[g] na ujulikane kwa watu
wote. Bwana yuko karibu.
**6** Msihangaike kuhusiana na
jambo lolote,[h] bali katika kila
jambo kwa sala na dua pamoja
na kutoa shukrani, mjulisheni
Mungu maombi yenu;[i] **7** na
amani[j] ya Mungu inayozidi ue-
lewaji wote itailinda mioyo
yenu[k] na nguvu zenu za akili*
kupitia Kristo Yesu.
**8** Mwishowe, akina ndugu,
mambo yoyote yaliyo ya kwe-
li, mambo yoyote yaliyo ya ha-
ngaiko zito, mambo yoyote ya-
liyo ya uadilifu, mambo yo-
yote yaliyo safi kiadili,
mambo yoyote yanayopende-
ka, mambo yoyote yanayose-
mwa vema, mambo yoyote ya
wema wa adili, na mambo yo-
yote yanayostahili sifa, ende-
leeni kuyafikiria* mambo
hayo.[a] **9** Mambo mliyojifu-
nza na vilevile mkayakubali
na kuyasikia na kuyaona ku-
husiana nami, mzoee kuyafa-
nya hayo,[b] na Mungu wa ama-
ni atakuwa pamoja nanyi.
**10** Ninashangilia sana kati-
ka Bwana kwamba sasa mwi-
showe mmeanza tena ku-
nihangaikia.[c] Ingawa mlini-
hangaikia, hamkupata nafa-
si ya kuonyesha jambo hilo.
**11** Sisemi hivyo kwa sababu
nina uhitaji, kwa maana hata
hali zangu ziweje nimejifunza
kuridhika.*[d] **12** Ninajua jinsi
ya kupungukiwa na chakula,[e]
na jinsi ya kuwa na vitu vingi.
Katika mambo yote na katika
hali zote nimejifunza siri ya ji-
nsi ya kushiba na pia jinsi ya
kuwa na njaa, jinsi ya kuwa
na wingi na pia jinsi ya kui-
shi bila kitu. **13** Kwa mambo
yote nina nguvu kupitia yule
anayenipa nguvu.[f]
**14** Hata hivyo, mlifanya
vema kwa kushiriki pamo-
ja nami katika dhiki yangu.
**15** Kwa kweli, ninyi Wafilipi
pia mnajua kwamba mwanzo-
ni mlipojifunza habari njema,
nilipoondoka Makedonia, ha-
kuna kutaniko lililoshiriki pa-
moja nami katika kutoa na ku-
pokea, isipokuwa ninyi peke
yenu;[g] **16** kwa maana nilipo-
kuwa Thesalonike, mlinitu-
mia kitu kwa ajili ya uhitaji
wangu si mara moja tu bali
mara mbili. **17** Si kwamba
ninatafuta zawadi, bali nina-
taka tunda linalowaletea fai-
da zaidi kwenye akiba yenu.
**18** Hata hivyo, nina kila kitu
ninachohitaji, na hata zaidi.
Nimejaziwa kila kitu, kwa

**4:3** *Tnn., "mwenzangu kihalisi katika nira." #Au "wamepambana." **4:7** *Au "akili zenu; mawazo yenu."

**4:8** *Au "kuyatafakari." **4:11** *Au "kutosheka."

SURA YA 3
a 1Ko 15:27; Ebr 2:8

SURA YA 4
b 1Th 2:19
c Flp 1:27
d Ro 15:5, 6; 1Ko 1:10; 2Ko 13:11; Flp 2:2; 1Pe 3:8
e Zb 69:28; Lu 10:20
f Zb 64:10; 1Th 5:16
g Tit 3:2; Yak 3:17
h Mt 6:25; Lu 12:22
i Yoh 16:23; Ro 12:12; 1Pe 5:6, 7
j Yoh 16:33; Ro 5:1
k Kol 3:15

Safu ya 2
a Kol 3:2
b Flp 3:17
c 2Ko 11:8, 9
d 1Ti 6:6, 8; Ebr 13:5
e 1Ko 4:11; 2Ko 6:4, 10; 2Ko 11:27
f Isa 40:29; 2Ko 4:7; 2Ko 12:9, 10
g 2Ko 11:8, 9

kuwa sasa nimepokea kutoka
kwa Epafrodito[a] vitu mlivyo-
tuma, harufu tamu,[b] dhabihu
yenye kukubalika, inayompe-
ndeza Mungu vema. **19** Naye
Mungu wangu atawajazia ki-
kamili uhitaji wenu[c] kulinga-
na na utajiri wake katika
utukufu kupitia Kristo Yesu.
**20** Sasa kwa Mungu na Baba
yetu kuwe na utukufu milele
na milele. Amina.
**21** Mpeni kila mtakatifu sa-
lamu zangu katika muunga-
no na Kristo Yesu. Ndugu wa-
lio pamoja nami wanawatu-
mia salamu zao. **22** Wataka-
tifu wote, lakini hasa wale wa
nyumbani mwa Kaisari,[a] wa-
nawatumia salamu zao.
**23** Fadhili zisizostahiliwa
za Bwana Yesu Kristo ziwe pa-
moja na roho mnayoonyesha.

SURA YA 4
*a* Flp 2:25
*b* Kut 29:18
*c* 2Ko 9:8

Safu ya 2
*a* Flp 1:12, 13

KWA

# WAKOLOSAI

YALIYOMO



**1** Paulo, mtume wa Kristo
Yesu kupitia mapenzi ya
Mungu, na Timotheo[a] ndu-
gu yetu, **2** kwa watakatifu
na ndugu waaminifu katika
muungano na Kristo huko Ko-
losai:
Na muwe na fadhili zisizo-
stahiliwa na amani kutoka
kwa Mungu Baba yetu.
**3** Sikuzote tunamshukuru
Mungu, Baba wa Bwana wetu
Yesu Kristo, tunaposali kwa
ajili yenu, **4** kwa kuwa tu-
lisikia kuhusu imani yenu ka-
tika Kristo Yesu na upendo
mlio nao kwa watakatifu wote
**5** kwa sababu ya tumaini mli-
lowekewa akiba mbinguni.[a]
Hapo mwanzoni, mlisikia ku-
husu tumaini hili kupitia uju-
mbe wa kweli ya habari nje-
ma **6** ambayo imekuja kwe-
nu. Kama vile habari njema
inavyozaa matunda na kuo-
ngezeka ulimwenguni kote,[b]
ndivyo pia inavyofanya mio-
ngoni mwenu, tangu siku mli-

SURA YA 1
*a* 1Ko 4:17

Safu ya 2
*a* 2Ti 4:8
1Pe 1:3, 4
*b* Kol 1:23
1Ti 3:16

posikia na kujua kwa usahi-
hi fadhili zisizostahiliwa za
Mungu katika kweli. **7** Hi-
vyo ndivyo mmejifunza ku-
toka kwa mtumwa mwenze-
tu mpendwa Epafra,[a] amba-
ye ni mhudumu mwaminifu
wa Kristo kwa ajili yetu.
**8** Pia alitujulisha kuhusu
upendo wenu katika njia ya ki-
roho.*

**9** Hiyo ndiyo sababu pia ta-
ngu siku tuliposikia kuhusu
jambo hilo, hatujaacha kamwe
kusali kwa ajili yenu[b] na kuo-
mba mjazwe ujuzi sahihi[c] wa
mapenzi yake katika hekima
yote na utambuzi wa kiroho,[d]
**10** na hivyo mtembee kwa ku-
mstahili Yehova* ili kumpe-
ndeza kikamili mnapoende-
lea kuzaa matunda katika kila
kazi njema na kuongezeka ka-
tika ujuzi sahihi wa Mungu;[e]
**11** nanyi mwimarishwe kwa
nguvu zote kwa uwezo wake
wenye utukufu[f] ili mvumilie
kikamili kwa subira na sha-
ngwe, **12** huku mkimshuku-
ru Baba, aliyewafanya mstahi-
li kushiriki urithi wa wataka-
tifu[g] katika nuru.

**13** Alituokoa kutoka kwe-
nye mamlaka ya giza[h] na
kutuingiza katika ufalme
wa Mwana wake mpendwa,
**14** ambaye kupitia kwake tu-
naachiliwa huru kwa fidia, ku-
samehewa dhambi zetu.[i]
**15** Yeye ndiye mfano wa Mu-
ngu asiyeonekana,[j] mzaliwa
wa kwanza wa viumbe vyote;[k]
**16** kwa sababu kupitia kwake
vitu vingine vyote viliumbwa
mbinguni na duniani, vitu vi-
navyoonekana na vitu visi-
vyoonekana,[a] iwe ni viti vya
ufalme au utawala au serikali
au mamlaka. Vitu vingine vyo-
te vimeumbwa kupitia kwa-
ke[b] na kwa ajili yake. **17** Pia,
yeye ni wa kabla ya vitu vingi-
ne vyote,[c] na kupitia kwake
vitu vingine vyote vilifanywa
kuwapo, **18** naye ndiye ki-
chwa cha mwili, kutaniko.[d]
Yeye ndiye mwanzo, mzaliwa
wa kwanza kutoka kwa wafu,[e]
ili awe wa kwanza katika
mambo yote; **19** kwa sababu
Mungu alipenda ujazo wote
ukae ndani yake,[f] **20** na ku-
pitia yeye apatanishe kwake
mwenyewe vitu vingine vyo-
te[g] kwa kufanya amani kupi-
tia damu[h] aliyomwaga juu ya
mti wa mateso,* iwe ni vitu vi-
livyo duniani au vitu vilivyo
mbinguni.

**21** Kwa kweli, ninyi ambao
zamani mlikuwa mmetengwa,
nanyi mlikuwa adui kwa saba-
bu akili zenu zilikuwa zikifiki-
ria matendo maovu, **22** sasa
amewapatanisha tena kwa
njia ya mwili wenye nyama
wa huyo kupitia kifo chake,
ili awatoe ninyi mkiwa wa-
takatifu na wasio na dosa-
ri na bila shtaka lolote mbele
zake[i]— **23** bora tu, bila sha-
ka, mwendelee katika imani,[j]
mkiwekwa imara juu ya msi-
ngi[k] na kuwa thabiti,[l] bila
kuondoshwa kwenye tumai-
ni la habari njema mliyoisi-
kia, na ambayo ilihubiriwa ka-
tika uumbaji wote chini ya
mbingu.[m] Mimi Paulo, nilikuja
kuwa mhudumu wa hii habari
njema.[n]

**24** Ninashangilia sasa ka-
tika mateso yangu kwa ajili

**SURA YA 1**
*a* Kol 4:12, 13; Flm 23
*b* Efe 1:15, 16
*c* Flp 1:9
*d* 2Ti 2:7; 1Yo 5:20
*e* Efe 1:17; 2Pe 1:2
*f* Efe 3:14, 16
*g* Ro 8:17; Efe 1:13, 14
*h* Efe 2:1, 2
*i* Efe 1:7
*j* Yoh 4:24; Yoh 10:30; Yoh 14:9; 1Ti 1:17
*k* Ufu 3:14

**Safu ya 2**
*a* Yoh 1:3
*b* Yoh 1:10; Ebr 1:2
*c* Yoh 17:5
*d* Efe 1:22
*e* 1Ko 15:23; Ufu 1:5
*f* Kol 2:3, 9
*g* 2Ko 5:19; Efe 1:10
*h* Law 17:11
*i* 1Ko 1:8
*j* Ufu 2:10
*k* 1Ko 3:11
*l* 1Ko 15:58; Ebr 3:14
*m* 1Ti 3:16
*n* Efe 3:8

**1:8** * Tnn., “katika roho.” **1:10** * Angalia Nyongeza A5.

**1:20** * Angalia Kamusi, uku. 2012.

yenu,[a] nami ninakabili dhiki
za Kristo ambazo bado hazi-
mo katika mwili wangu kwa
ajili ya mwili wake,[b] ambao ni
kutaniko.[c] **25** Nilikuja kuwa
mhudumu wa kutaniko hili ku-
patana na usimamizi[d] kutoka
kwa Mungu niliopewa kwa aji-
li yenu ili kulihubiri neno la
Mungu kwa ukamili, **26** siri
takatifu[e] iliyokuwa imefichwa
tangu mifumo ya mambo ili-
yopita*[f] na tangu vizazi vili-
vyopita. Lakini sasa imefu-
nuliwa kwa watakatifu wake,[g]
**27** ambao Mungu amepende-
zwa kuwajulisha kati ya ma-
taifa utajiri wenye utukufu
wa hii siri takatifu,[h] ambayo
ni Kristo katika muungano na-
nyi, tumaini la utukufu wake.[i]
**28** Yeye ndiye tunayemtanga-
za, tukimwonya kila mtu na
kumfundisha kila mtu kati-
ka hekima yote, ili tumtoe kila
mtu akiwa kamili katika muu-
ngano na Kristo.[j] **29** Kwa ku-
sudi hili kwa kweli ninafanya
kazi kwa bidii, nikijikaza kwa
uwezo wake unaotenda ndani
yangu kwa nguvu.[k]

**2** Kwa maana ninataka mjue
jinsi ninavyopambana
sana kwa ajili yenu na kwa aji-
li ya wale walio huko Laodikia[l]
na kwa ajili ya wote ambao ha-
wajaniona mimi binafsi.*
**2** Ninafanya hivyo ili mioyo
yao ifarijiwe[m] na ili waungani-
shwe kwa upatano katika upe-
ndo[n] na wawe na utajiri wote
unaotokana na uhakikisho ka-
mili wa uelewaji wao, ili wa-
pate ujuzi sahihi wa siri taka-
tifu ya Mungu, yaani, Kristo.[o]

**3** Hazina zote za hekima na
za ujuzi zimefichwa kwa ua-
ngalifu ndani yake.[a] **4** Nina-
sema hivyo ili mtu yeyote asi-
wadanganye kwa hoja zenye
kushawishi. **5** Ingawa sipo
katika mwili, nipo pamoja na-
nyi katika roho, nikishangilia
kuona utaratibu wenu mzuri[b]
na uthabiti wa imani yenu ka-
tika Kristo.[c]

**6** Kwa hiyo, kama vile
ambavyo mmempokea Kristo
Yesu aliye Bwana, endelee-
ni kutembea katika muungano
naye, **7** mkiwa mmetia mizi-
zi na kujengwa katika yeye[d]
na kuimarishwa katika imani,[e]
kama vile mlivyofundishwa,
mkijawa kabisa na shukrani.[f]

**8** Jihadharini ili mtu yeyo-
te asiwachukue mateka* ku-
pitia falsafa na udanganyifu[g]
mtupu kulingana na mapokeo
ya wanadamu, kulingana na
mambo ya msingi ya ulimwe-
ngu na si kulingana na Kristo;
**9** kwa sababu ndani yake uja-
zo wote wa sifa ya Mungu hu-
kaa kimwili.[h] **10** Basi mme-
pata ujazo kupitia kwake, yule
aliye kichwa cha serikali na
mamlaka yote.[i] **11** Kwa uhu-
siano wenu pamoja naye, ni-
nyi pia mlitahiriwa kwa to-
hara iliyofanywa bila miko-
no kwa kuuvua mwili wenye
nyama,[j] kwa tohara ambayo
ni ya Kristo.[k] **12** Kwa maana
mlizikwa pamoja naye katika
ubatizo wake,[l] na kwa uhu-
siano wenu pamoja naye mli-
fufuliwa[m] pia pamoja kupitia
imani yenu katika matendo
yenye nguvu ya Mungu, ali-
yemfufua Kristo kutoka kwa
wafu.[n]

SURA YA 1
a Efe 3:1
b Mdo 9:16; Flp 3:10
c Efe 1:22, 23
d 1Ko 9:16, 17
e Efe 3:5-7; Efe 5:32
f Lu 8:10; 1Ko 2:7
g Ro 16:25, 26
h Efe 3:8, 9
i Ro 8:18
j Efe 4:13
k Flp 4:13

SURA YA 2
l Kol 4:16
m 2Ko 1:6
n Kol 3:14
o 1Ko 2:7; Efe 3:5, 6

Safu ya 2
a 1Ko 1:30; 1Ko 2:16
b 1Ko 14:40
c 1Ko 15:58; Ebr 3:14
d Efe 2:20; Efe 3:17
e Mt 7:24, 25
f Efe 5:20; 1Th 5:18
g Efe 5:6; Ebr 13:9
h Kol 1:19
i Efe 1:20, 21; 1Pe 3:22
j Ro 6:6
k Ro 2:29; Flp 3:3
l Ro 6:4
m Efe 2:6; Kol 3:1
n Mdo 2:24; Efe 1:19, 20

**1:26** *Au “vizazi vya kale.” Angalia Kamusi, uku. 2012. **2:1** *Tnn., “hawajauona uso wangu katika mwili.”

**2:8** *Au “asiwachukue kama mawindo yake.”

**13** Zaidi ya hilo, ingawa
mlikuwa wafu katika mako-
sa yenu na katika hali ya ku-
totahiriwa ya mwili wenu, Mu-
ngu aliwafanya muwe hai pa-
moja naye.[a] Alitusamehe kwa
fadhili makosa yetu yote[b]
**14** na kuifuta* hati iliyoandi-
kwa kwa mkono[c] ambayo ili-
kuwa na amri[d] na iliyokuwa
ikitupinga.[e] Ameiondoa njiani
kwa kuipigilia misumari kwe-
nye mti wa mateso.#[f] **15** Na
kupitia mti huo,* amezi-
vua na kuziacha uchi serikali
na mamlaka naye amezionye-
sha hadharani kwamba zime-
shindwa,[g] akiziongoza katika
maandamano ya ushindi.

**16** Kwa hiyo, msimruhusu
mtu yeyote awahukumu ku-
husu mnachokula na kunywa[h]
au kuhusu kushika sherehe
au mwezi mpya[i] au sabato.[j]
**17** Mambo hayo ni kivuli cha
mambo yanayokuja,[k] bali uha-
lisi ni wa Kristo.[l] **18** Msimru-
husu mtu yeyote anayepende-
zwa na unyenyekevu wa uwo-
ngo na namna ya ibada ya ma-
laika awanyang'anye tuzo,[m]
"akichukua msimamo juu ya"*
mambo ambayo ameona. Kwa
kweli, anajivuna bila sababu
inayofaa kwa akili yake ya ki-
mwili, **19** naye hashiki ima-
ra kichwa,[n] yeye ambaye ku-
pitia kwake mwili wote hua-
ndaliwa na kuunganishwa kwa
upatano kupitia viungo na
kano zake, na kufanywa ukue
kwa ukuzi unaotoka kwa
Mungu.[o]

**20** Ikiwa mlikufa pamoja na
Kristo kuhusiana na mambo
ya msingi ya ulimwengu,[a] kwa
nini mnaishi kana kwamba
bado ninyi ni sehemu ya uli-
mwengu kwa kuendelea kuji-
tiisha chini ya amri hizi:[b]
**21** "Usishike, wala usionje,
wala usiguse," **22** kuhusiana
na mambo yote ambayo hua-
ngamia pamoja na matumizi
yake, kulingana na amri na
mafundisho ya wanadamu?[c]
**23** Ingawa mambo hayo huo-
nekana kana kwamba yana he-
kima katika ibada ya kujitu-
ngia wenyewe na unyenyeke-
vu wa uwongo, na kuute-
ndea mwili kwa ukali,[d] hayana
thamani yoyote katika kuzuia
kuutosheleza mwili.

**3** Hata hivyo, ikiwa mlifu-
fuliwa pamoja na Kristo,[e]
endeleeni kutafuta mambo ya-
liyo juu, ambako Kristo ame-
keti kwenye mkono wa kuu-
me wa Mungu.[f] **2** Endelee-
ni kukaza akili zenu kwenye
mambo yaliyo juu,[g] si kwe-
nye mambo yaliyo duniani.[h]
**3** Kwa maana mlikufa, na
uhai wenu umefichwa pamoja
na Kristo katika muungano na
Mungu. **4** Wakati Kristo, ali-
ye uhai wetu,[i] atakapofunuli-
wa, ndipo ninyi pia mtakapo-
funuliwa pamoja naye katika
utukufu.[j]

**5** Kwa hiyo, viueni viungo
vya mwili wenu[k] vilivyo du-
niani kuhusiana na uashera-
ti,* uchafu, hamu isiyodhi-
bitiwa ya ngono,[l] tamaa ye-
nye madhara, na pupa, amba-
yo ni ibada ya sanamu.

---

**2:14** *Au "kuiondoa." #Angalia Kamusi, uku. 2012. **2:15** *Au labda, "kupitia yeye." **2:18** *Yamenukuliwa kutoka kwenye desturi za mafumbo (jando) ya kipagani.

**3:5** *Neno la Kigiriki *pornei'a.* Angalia Kamusi, uku. 2012.

---

**SURA YA 2**

*a* Efe 2:1, 5
*b* Mdo 2:38
*c* Kut 34:27; Kum 31:24-26; Ebr 7:18
*d* Efe 2:14, 15
*e* Ro 7:10; Gal 3:10
*f* Gal 3:13; Ebr 9:15; 1Pe 2:24
*g* 1Yo 5:4; Ufu 3:21
*h* Ro 14:3, 17
*i* Zb 81:3
*j* Ro 14:6
*k* Ebr 8:5; Ebr 10:1
*l* Yoh 14:6; Ebr 9:11, 12
*m* Flp 3:14
*n* Efe 1:22, 23
*o* Efe 2:21; Efe 4:16

**Safu ya 2**

*a* Gal 4:3; Kol 2:8
*b* Efe 2:15; Kol 2:14
*c* Mt 15:9
*d* 1Ti 4:3

**SURA YA 3**

*e* Efe 2:6
*f* Zb 110:1; 1Pe 3:22
*g* Flp 3:20; Flp 4:8; 1Pe 1:13
*h* 1Yo 2:15
*i* Yoh 11:25
*j* 1Ko 15:42, 43
*k* Mk 9:43; Gal 5:24
*l* 1Ko 6:18; Efe 5:3

**6** Kwa sababu ya mambo
hayo ghadhabu ya Mungu
inakuja. **7** Hivyo ndivyo pia
ninyi mlikuwa mkijiendesha*
katika maisha yenu ya zama-
ni.#[a] **8** Lakini sasa, kwa kwe-
li, lazima myaondoe mambo
haya yote kutoka kwenu: gha-
dhabu, hasira, ubaya,[b] matu-
si,[c] na maneno machafu[d] kuto-
ka kinywani mwenu. **9** Msia-
mbiane uwongo.[e] Uvueni utu*
wa zamani[f] pamoja na ma-
zoea yake, **10** na mjivike utu
mpya,[g] ambao kupitia ujuzi
sahihi unafanywa kuwa mpya
kulingana na mfano wa Yule
aliyeuumba,[h] **11** ambapo ha-
kuna Mgiriki wala Myahudi,
kutahiriwa wala kutotahiriwa,
mgeni, Msikithe,* mtumwa,
au mtu huru; bali Kristo ni
kila kitu na yumo katika vitu
vyote.[i]

**12** Basi, kama waliochagu-
liwa wa Mungu,[j] watakatifu
na wapendwa, jivikeni upendo
mwororo wenye huruma,[k] fa-
dhili, unyenyekevu,*[l] upole,[m]
na subira.[n] **13** Endeleeni ku-
vumiliana na kusameheana
kwa hiari[o] hata ikiwa yeyo-
te ana sababu ya kulalamika
juu ya mwingine.[p] Kama vile
Yehova* alivyowasamehe kwa
hiari, nanyi lazima mfanye vi-
vyo hivyo.[q] **14** Lakini zaidi
ya mambo haya yote, jivike-
ni upendo,[r] kwa maana huo ni
kifungo kikamilifu cha muu-
ngano.[s]

**15** Pia, acheni amani ya
Kristo itawale mioyoni mwe-
nu,*[a] kwa maana ninyi, mlii-
twa kwenye amani hiyo ka-
tika mwili mmoja. Na mjio-
nyeshe kuwa wenye shu-
krani. **16** Neno la Kristo
na likae ndani yenu kwa wi-
ngi katika hekima yote. Ende-
leeni kufundishana na kutia-
na moyo# kwa zaburi,[b] sifa
kwa Mungu, nyimbo za kiroho
zinazoimbwa kwa shukrani,△
mkimwimbia Yehova* mioyo-
ni mwenu.[c] **17** Jambo lolote
mnalofanya kwa maneno au
kwa matendo, fanyeni mambo
yote katika jina la Bwana
Yesu, mkimshukuru Mungu
Baba kupitia kwake.[d]

**18** Enyi wake, jitiisheni kwa
waume zenu,[e] kwa kuwa ina-
faa katika Bwana. **19** Enyi
waume, endeleeni kuwape-
nda wake zenu[f] nanyi msi-
wakasirikie kwa uchungu.*[g]
**20** Enyi watoto, watiini wa-
zazi wenu katika kila ja-
mbo,[h] kwa maana hilo humpe-
ndeza Bwana. **21** Enyi akina
baba, msiwe mkiwakasirisha*
watoto wenu,[i] ili wasivunji-
ke moyo.# **22** Enyi watu-
mwa, watiini katika kila jambo
wale ambao ni mabwana wenu
wanadamu,#[j] si wakati tu wa-
napowatazama, ili tu kuwape-
ndeza wanadamu,△ bali kwa
unyoofu wa moyo, kwa ku-
mwogopa Yehova.* **23** Lolo-
te mnalofanya, lifanyeni
kwa nafsi* yote kama kwa

SURA YA 3
a 1Ko 6:9-11; Efe 2:3; Tit 3:3
b 1Pe 2:1
c Efe 4:31
d Efe 5:3, 4
e Efe 4:25; Ufu 21:8
f Efe 4:22
g Ro 12:2; Efe 4:24
h Mwa 1:26, 27; 1Pe 1:16
i Gal 3:28
j 1Pe 2:9
k Flp 2:1, 2
l Ro 12:16
m Tit 3:2
n Efe 4:1, 2; 1Th 5:14
o Met 19:11; Efe 4:32; 1Pe 4:8
p Mt 18:15
q Mt 6:14; Mk 11:25
r 1Yo 3:23
s 1Ko 13:4-7

Safu ya 2
a Yoh 14:27; Flp 4:7
b 1Ko 14:26
c Efe 5:19
d 1Ko 10:31
e Efe 5:22; 1Pe 3:1
f Efe 5:25; 1Pe 3:7
g Efe 4:31
h Met 6:20; Lu 2:51; Efe 6:1
i Efe 6:4
j Efe 6:5, 6; Tit 2:9; 1Pe 2:18

**3:7** *Au “mlikuwa mkitembea.” #Au “mlipokuwa mkiishi hivyo.” **3:9** *Tnn., “Mvueni mtu.” **3:11** *Neno “Msikithe” lilimaanisha mtu asiye mstaarabu. **3:12** *Au “unyenyekevu wa akili.” **3:13, 16, 22** *Angalia Nyongeza A5.

**3:15** *Au “idhibiti mioyo yenu.” **3:16** #Au “kuonyana.” △Au “neema.” **3:19** *Au “msiwe wakali kwao.” **3:21** *Au “msiwachokoze; msiwaudhi.” #Au “wasife moyo.” **3:22** #Tnn., “kwa njia ya kimwili.” △Tnn., “si kwa matendo ya utumishi wa macho, kama wanaowapendeza wanadamu.” **3:23** *Angalia Kamusi, uku. 2012, “Nafsi.”

Yehova,*[a] na si kwa wanada-
mu, **24** kwa maana mna-
jua kwamba mtapokea kuto-
ka kwa Yehova* urithi kama
thawabu.[b] Mtumikieni Bwana,
Kristo. **25** Hakika yule ana-
yetenda kosa atapokea mali-
po kwa lile kosa alilote-
nda,[c] na hakuna ubaguzi wo-
wote.[d]

**4** Enyi mabwana, watendee-
ni watumwa wenu kwa njia
ya uadilifu na haki, mkijua
kwamba ninyi pia mna Bwana
mbinguni.[e]

**2** Dumuni katika sala,[f] mki-
kaa macho katika sala pamoja
na kutoa shukrani.[g] **3** Waka-
ti huohuo, salini pia kwa ajili
yetu,[h] ili Mungu afungue mla-
ngo kwa ajili ya neno ili tuta-
ngaze siri takatifu kumhusu
Kristo, ambayo kwa ajili yake
nimefungwa gerezani,[i] **4** na
ili niitangaze waziwazi kama
ninavyopaswa.

**5** Endeleeni kutembea kwa
hekima kuelekea wale wa-
lio nje, mkitumia vizuri ka-
bisa wakati wenu.*[j] **6** Mane-
no yenu na yawe yenye neema
sikuzote,[k] yaliyokolezwa chu-
mvi, ili mjue jinsi mnavyopa-
swa kumjibu kila mtu.[l]

**7** Tikiko,[m] ndugu yangu
mpendwa na mhudumu mwa-
minifu na mtumwa mwenza-
ngu katika Bwana, atawaa-
mbia habari zote kunihusu.
**8** Ninamtuma kwenu ili mjue
jinsi tunavyoendelea na ili
aifariji mioyo yenu. **9** Ana-
kuja pamoja na Onesimo,[n]
ndugu yangu mwaminifu na
mpendwa, ambaye anatoka
kwenu; watawaambia kuhu-
su mambo yote yanayoende-
lea huku.

**10** Aristarko,[a] mateka mwe-
nzangu anawatumia salamu
zake, na pia Marko,[b] binamu
ya Barnaba (ambaye mlipo-
kea maagizo ya kumkaribisha[c]
ikiwa atakuja kwenu), **11** na
Yesu anayeitwa Yusto, walio
kati ya wale waliotahiriwa.
Ni hawa tu walio wafanyaka-
zi wenzangu kwa ajili ya Ufal-
me wa Mungu, nao wameku-
wa chanzo cha faraja* nyingi
kwangu. **12** Epafra,[d] mtu-
mwa wa Kristo Yesu, ambaye
ametoka kwenu, anawatumia
salamu zake. Sikuzote anaji-
kaza kwa ajili yenu katika sala
zake, ili mwishowe msimame
mkiwa kamili na kwa usadi-
kisho imara katika mapenzi
yote ya Mungu. **13** Kwa maa-
na ninamtolea ushahidi kwa-
mba anajitahidi sana kwa ajili
yenu na kwa ajili ya wale wa-
lio Laodikia na Hierapoli.

**14** Luka,[e] daktari mpendwa
anawatumia salamu zake, na
pia Dema.[f] **15** Wapeni sala-
mu zangu ndugu huko Laodi-
kia na pia msalimuni Nimfa na
kutaniko lililo katika nyumba
yake.[g] **16** Na baada ya kuso-
ma barua hii miongoni mwe-
nu, pangeni isomwe[h] pia kati-
ka kutaniko la Walaodikia, na-
nyi pia msome ile ya kutoka
Laodikia. **17** Pia, mwambie-
ni Arkipo hivi:[i] "Zingatia hu-
duma uliyoikubali katika Bwa-
na, ili uitimize."

**18** Hii ni salamu yangu,
Paulo, kwa mkono wangu
mwenyewe.[j] Endeleeni kuku-
mbuka vifungo vyangu vya ge-
reza.[k] Fadhili zisizostahiliwa
ziwe pamoja nanyi.

SURA YA 3
a Lu 10:27; Ro 12:11
b Efe 6:8; 1Pe 1:3, 4
c Ro 2:6; Gal 6:7
d Ro 2:11; 1Pe 1:17

SURA YA 4
e Efe 6:9
f Lu 18:1; Ro 12:12; Efe 6:18
g Kol 3:15; 1Th 5:18
h Ro 15:30
i Efe 6:19, 20; Flp 1:7
j Efe 5:15, 16
k Mt 5:13; Mk 9:50
l 1Pe 3:15
m Efe 6:21, 22
n Flm 10

Safu ya 2
a Mdo 19:29; Mdo 20:4; Mdo 27:2
b Mdo 12:12; Mdo 15:37; Flm 23, 24
c Ro 15:7
d Kol 1:7, 8
e Lu 1:3; Mdo 1:1
f Flm 23, 24
g Ro 16:5; 1Ko 16:19
h 1Th 5:27
i Flm 1, 2
j 2Th 3:17
k Flp 1:7; Flm 9

---

**3:23, 24** *Angalia Nyongeza A5. **4:5** *Tnn., "mkijinunulia wakati unaofaa."

**4:11** *Au "msaada wa kunitia nguvu."

BARUA YA KWANZA KWA

# WATHESALONIKE

YALIYOMO



**1** Paulo, Silvano,*[a] na Timo-
theo,[b] kwa kutaniko la Wa-
thesalonike walio katika muu-
ngano na Mungu Baba na
Bwana Yesu Kristo:
Na muwe na fadhili zisizo-
stahiliwa na amani.
**2** Sikuzote tunamshukuru
Mungu tunapowataja nyo-
te katika sala zetu,[c] **3** kwa
maana tunaendelea kukumbu-
ka kazi yenu ya uaminifu, kazi
yenu ngumu ya upendo, na ji-
nsi ambavyo mmevumilia kwa
sababu ya tumaini lenu[d] ka-
tika Bwana wetu Yesu Kristo
mbele za Mungu, Baba yetu.
**4** Akina ndugu, tunajua Mu-
ngu anawapenda na amewa-
chagua, **5** kwa sababu hatu-
kuwahubiria habari njema
kwa maneno tu, bali pia kwa
nguvu na kwa roho takati-
fu na kwa usadikisho thabiti,
kama mnavyojua jinsi tulivyo-
tenda miongoni mwenu kwa
ajili yenu. **6** Nanyi mlituiga
sisi[a] na Bwana pia,[b] kwa kuwa
mlilikubali neno kwa shangwe
ya roho takatifu ingawa mli-
kuwa na dhiki nyingi,[c] **7** na
hivyo mkawa mfano mzuri
kwa waamini wote katika Ma-
kedonia na Akaya.
**8** Kwa kweli, mmelitangaza
neno la Yehova* katika Make-
donia na Akaya, na pia kila
mahali watu wamesikia kuhu-
su imani yenu katika Mungu,[d]
hivi kwamba hatuhitaji kuse-
ma lolote. **9** Watu hao wa-
naendelea kusema jinsi tuli-
vyowahubiria ninyi mara ya
kwanza na jinsi mlivyomgeu-
kia Mungu na kuacha kua-
budu sanamu[e] ili kumtumi-
kia Mungu wa kweli aliye hai,
**10** na kumsubiri Mwana wake
aje kutoka mbinguni,[f] ambaye
alifufuliwa kutoka kwa wafu,

**1:1** *Pia anaitwa Sila.

**1:8** *Angalia Nyongeza A5.

SURA YA 1
a Mdo 15:22, 1Pe 5:12
b Mdo 16:1, 2
c 2Th 1:11, 12
d 1Pe 1:3, 4

Safu ya 2
a 1Ko 11:1, Flp 3:17, 2Th 3:9
b 1Pe 2:21
c 1Th 2:14
d 2Th 1:4
e 1Ko 10:14, 1Ko 12:2, Gal 4:8, 1Yo 5:21
f Mdo 1:10, 11, Tit 2:13

yaani, Yesu, anayetukomboa
kutoka kwenye ghadhabu ina-
yokuja.[a]

**2** Kwa kweli, ninyi wenyewe
akina ndugu mnajua kwa-
mba ziara yetu kwenu ilikuwa
na mafanikio.[b] **2** Kwa maana
ingawa kwanza tulikuwa tu-
meteseka na kudharauliwa
huko Filipi,[c] kama mnavyojua,
tulijipa ujasiri* kupitia Mu-
ngu wetu ili tuwatangazie ni-
nyi habari njema ya Mungu[d] li-
cha ya upinzani.# **3** Kwa
maana mambo tunayowahimi-
za hayatokani na kosa, ucha-
fu, wala udanganyifu, **4** la-
kini kwa kuwa tumekubaliwa
na Mungu kukabidhiwa haba-
ri njema, hatusemi ili tuwape-
ndeze wanadamu, bali tumpe-
ndeze Mungu ambaye huchu-
nguza mioyo yetu.[e]

**5** Kwa kweli, mnajua hatu-
kutumia kamwe maneno ya
kuwasifusifu au kuwa wana-
fiki tukiwa na makusudi ye-
nye pupa;[f] Mungu ni shahi-
di! **6** Wala hatujatafuta utu-
kufu kutoka kwa wanadamu,
iwe ni kutoka kwenu au kwa
watu wengine, ingawa tukiwa
mitume wa Kristo tungewe-
za kuwa mzigo wenye ghara-
ma kwenu.[g] **7** Badala yake,
tuliwatendea kwa upole, kama
vile mama anayenyonyesha
anavyowatunza* watoto wake
kwa wororo. **8** Basi, kwa
maana tulikuwa na upendo
mwororo kwenu, tulijitahidi*
kuwapa habari njema ya Mu-
ngu na hata uhai wetu# we-
nyewe,[h] kwa sababu tuliwape-
nda sana.[i]

**9** Hakika akina ndugu,
mnakumbuka kazi yetu ngu-
mu na yenye kutaabisha. Tuli-
fanya kazi usiku na mchana,
ili tusimpe yeyote kati yenu
mzigo wenye gharama,[a] tuli-
powahubiria habari njema ya
Mungu. **10** Ninyi ni mashahi-
di, na Mungu vilevile, wa ji-
nsi tulivyokuwa washikama-
nifu na waadilifu na wasio-
laumika kwenu. **11** Mnajua
jinsi tulivyoendelea kumhi-
miza, kumfariji, na kumsha-
uri kila mmoja wenu,[b] kama
baba[c] anavyowatendea wa-
toto wake, **12** ili mwendelee
kutembea kwa kumstahili Mu-
ngu[d] anayewaita kwenye Ufal-
me[e] na utukufu wake.[f]

**13** Kwa kweli, hii ndiyo sa-
babu tunamshukuru Mungu
bila kuacha,[g] kwa kuwa mli-
polipokea neno la Mungu,
ambalo mlilisikia kutoka kwe-
tu, mlilikubali si kama neno
la wanadamu, bali kama lili-
vyo kwa kweli, neno la Mu-
ngu, ambalo pia linafanya kazi
ndani yenu waamini. **14** Kwa
maana, akina ndugu mliiga
makutaniko ya Mungu yaliyo
katika muungano na Kri-
sto Yesu huko Yudea, kwa sa-
babu mliteswa na wana-
nchi wenzenu,[h] kama vile wao
pia wanavyoteswa na Wayahu-
di, **15** ambao hata walimuua
Bwana Yesu[i] na manabii na wa-
katutesa.[j] Zaidi ya hayo, ha-
wafanyi mambo yanayompe-
ndeza Mungu, na wanapinga
mambo yanayowafaa wanada-
mu wote, **16** wakijaribu ku-
tuzuia kuzungumza na watu
wa mataifa ili waokolewe.[k]
Kwa hiyo, sikuzote wanajaza
kipimo cha dhambi zao. Laki-
ni hatimaye hasira yake ime-
kuja juu yao.[l]

---

**2:2** * Au "uhodari." # Au labda, "licha ya kupambana sana." **2:7** * Au "anavyowalea kwa upendo." **2:8** * Tnn., "tulipendezwa vema." # Au "nafsi zetu."

SURA YA 1

a 1Th 5:2; 2Pe 3:12

SURA YA 2

b Mdo 17:1, 4
c Mdo 16:12; Mdo 16:22-24
d Mdo 17:1, 2
e Met 17:3; Yer 11:20
f Mdo 20:33
g 2Ko 11:9; 2Th 3:8, 10
h Yoh 15:13
i Yoh 13:35

Safu ya 2

a Mdo 18:3; Mdo 20:34; 2Ko 11:9; 2Th 3:8, 10
b Mdo 20:31
c 1Ko 4:15
d Efe 4:1; Kol 1:10; 1Pe 1:15
e Lu 22:28-30
f 1Pe 5:10
g 1Th 1:2, 3
h Mdo 17:5
i Mdo 2:22, 23; Mdo 7:52
j Mt 23:34
k Lu 11:52; Mdo 13:49, 50
l Ro 1:18

**17** Hata hivyo, akina ndugu, tulipotenganishwa nanyi* kwa muda mfupi (katika mwili, bali si moyoni), kwa kuwa tulitamani sana, tulijitahidi kabisa kuwaona tena uso kwa uso.# **18** Kwa sababu hiyo, tulitaka kuja kwenu, ndiyo, mimi Paulo, nilijaribu si mara moja tu bali mara mbili; lakini Shetani aliifunga njia yetu. **19** Ni nini tumaini letu au shangwe au taji la furaha mbele ya Bwana wetu Yesu wakati wa kuwapo kwake? Je, kwa kweli si ninyi?[a] **20** Kwa kweli ninyi ndio utukufu na shangwe yetu.

**3** Basi tuliposhindwa kuvumilia, tuliamua kubaki Athene peke yetu;[b] **2** tukamtuma Timotheo,[c] ndugu yetu na mhudumu wa Mungu* katika habari njema kuhusu Kristo, ili awaimarishe# na kuwafariji kuhusiana na imani yenu, **3** ili yeyote asitikiswe* na dhiki hizo. Kwa maana ninyi wenyewe mnajua hatuwezi kuepuka mateso hayo.#[d] **4** Kwa kuwa tulipokuwa pamoja nanyi, tulikuwa tukiwaambia mapema kwamba tutapatwa na dhiki, na imekuwa hivyo, kama mnavyojua.[e] **5** Ndiyo sababu, niliposhindwa kuvumilia hilo, nilimtuma mtu ili nijue kuhusu uaminifu wenu,[f] isiwe kwamba Mjaribu[g] alikuwa amewajaribu, na kazi yetu ngumu ikawa ya bure.

**6** Lakini Timotheo amerudi sasa hivi kutoka kwenu[h] na kutujulisha habari njema kuhusu uaminifu na upendo wenu, kwamba mnaendelea kutukumbuka kwa upendo na kwamba mnatamani kutuona kama sisi pia tunavyotamani kuwaona. **7** Hiyo ndiyo sababu, katika taabu* na dhiki zetu zote, tumefarijiwa kwa sababu yenu na uaminifu mnaoonyesha.[a] **8** Kwa sababu tunapata nguvu* ikiwa mnasimama imara katika Bwana. **9** Kwa maana tunawezaje kumshukuru Mungu kwa ajili yenu kutokana na shangwe kubwa tuliyo nayo mbele za Mungu wetu kwa sababu yenu? **10** Usiku na mchana tunasali kwa bidii kadiri tunavyoweza ili tuwaone uso kwa uso na kuongeza chochote kilichopungua katika imani yenu.[b]

**11** Sasa Mungu Baba yetu na Bwana wetu Yesu na watufungulie njia ili tuje kwenu. **12** Zaidi ya hayo, Bwana na awawezeshe mwongezeke, ndiyo, mpendane zaidi[c] na kuwapenda wote, kama tunavyowapenda ninyi, **13** ili afanye mioyo yenu kuwa imara, isiyolaumika katika utakatifu mbele za Mungu[d] na Baba yetu wakati wa kuwapo kwa Bwana wetu Yesu[e] pamoja na watakatifu wake wote.

**4** Mwishowe, akina ndugu, kama tulivyowaagiza jinsi mnavyopaswa kutembea ili kumpendeza Mungu,[f] kama vile kwa kweli mnavyotembea, tunawaomba na kuwahimiza katika Bwana Yesu mwendelee kufanya hivyo kwa ukamili zaidi. **2** Kwa maana

**SURA YA 2**
a 1Th 5:23; 2Th 1:4

**SURA YA 3**
b Mdo 17:15
c Mdo 16:1, 2; Ro 16:21; 1Ko 16:10
d Mdo 14:22; 1Ko 4:9; 1Pe 2:21
e 1Th 2:14
f 1Th 3:2
g Mt 4:3; 2Ko 11:3
h Mdo 18:5

**Safu ya 2**
a 2Th 1:4
b 2Th 1:3
c 1Th 4:9; 2Th 1:3
d 1Ko 1:8
e 1Th 2:19; 1Th 5:23; 2Th 2:1, 2

**SURA YA 4**
f Kol 1:10; 1Pe 2:12

**2:17** *Au "tulipoachwa mayatima." #Tnn., "kuona nyuso zenu." **3:2** *Au labda, "mfanyakazi mwenzi wa Mungu." #Au "awatie nguvu." **3:3** *Tnn., "asiyumbishwe." #Au "tumewekwa rasmi kwa ajili ya hilo."

**3:7** *Tnn., "uhitaji." **3:8** *Tnn., "tunaishi."

mnajua mwongozo tuliowapa*
kupitia kwa Bwana Yesu.
**3** Kwa maana haya ndiyo
mapenzi ya Mungu, kwamba
mnapaswa kuwa watakatifu[a]
na mjiepushe na uasherati.*[b]
**4** Kila mmoja wenu anapaswa
kujua jinsi ya kuudhibiti mwili
wake* mwenyewe[c] katika uta-
katifu[d] na heshima, **5** si kwa
hamu yenye pupa ya ngono[e]
kama ya watu wa mataifa wa-
siomjua Mungu.[f] **6** Mtu ye-
yote hapaswi kuvuka mipa-
ka inayofaa na kumdhulumu
ndugu yake katika jambo hilo,
kwa sababu Yehova* ndiye hu-
toa adhabu kwa mambo yote
haya, kama tulivyowaambia
mapema na pia kuwaonya kwa
uthabiti. **7** Kwa maana Mu-
ngu hakutuita tuishi maisha
ya uchafu, bali tuwe wataka-
tifu.[g] **8** Kwa hiyo, mtu ana-
yepuuza jambo hili, hampuu-
zi mwanadamu, bali Mungu,[h]
anayewapa ninyi roho yake ta-
katifu.[i]
**9** Hata hivyo, kuhusu upe-
ndo wa kindugu,[j] hatuhitaji
kuwaandikia ninyi, kwa maa-
na ninyi wenyewe mmefundi-
shwa na Mungu kupendana.[k]
**10** Kwa kweli, mnawatendea
hivyo ndugu zenu wote ka-
tika Makedonia. Hata hivyo,
tunawahimiza, akina ndugu,
endeleeni kufanya hivyo kwa
ukamili zaidi. **11** Muwe na
lengo la kuishi kwa utulivu[l]
na kushughulika na mambo
yenu wenyewe[m] na kufanya
kazi kwa mikono yenu,[n] kama
tulivyowaagiza, **12** ili mte-
mbee kwa adabu machoni pa
watu walio nje[a] na msipungu-
kiwe chochote.
**13** Zaidi ya hayo, akina
ndugu, tunataka mwelewe*
kuhusu wale wanaolala usi-
ngizi katika kifo,[b] ili msi-
huzunike kama wanavyofa-
nya watu wasio na tumaini.[c]
**14** Kwa maana ikiwa tunaa-
mini kwamba Yesu alikufa na
kufufuliwa,[d] vivyo hivyo Mu-
ngu atawafufua wale ambao
wamelala usingizi katika kifo
kupitia Yesu.[e] **15** Kwa maa-
na tunawaambia hivi kwa
neno la Yehova,* kwamba sisi
tulio hai ambao tutabaki mpa-
ka kuwapo kwa Bwana ha-
tutawatangulia kwa vyovyote
wale ambao wamelala usingi-
zi katika kifo; **16** kwa saba-
bu Bwana mwenyewe atashu-
ka kutoka mbinguni akiwa na
mwito wenye amri, kwa sau-
ti ya malaika mkuu[f] na taru-
mbeta ya Mungu, na wale wa-
liokufa katika muungano na
Kristo watafufuliwa kwa-
nza.[g] **17** Baadaye, sisi tu-
lio hai ambao tumebaki, tu-
tanyakuliwa pamoja nao kati-
ka mawingu[h] ili tukutane na
Bwana[i] hewani; na hivyo tu-
takuwa pamoja na Bwana si-
kuzote.[j] **18** Kwa hiyo ende-
leeni kufarijiana kwa mane-
no hayo.

**5** Sasa akina ndugu, hamhi-
taji kuandikiwa chocho-
te kuhusu nyakati na maji-
ra. **2** Kwa maana ninyi we-
nyewe mnajua vema kwamba
siku ya Yehova*[k] inakuja kama
vile mwizi anavyokuja usiku.[l]
**3** Wakati watakapokuwa wa-
kisema: "Amani na usalama!"

**SURA YA 4**
*a* Yoh 17:19, Efe 5:25-27, 2Th 2:13, 1Pe 1:15, 16
*b* Efe 5:3
*c* Kol 3:5, 2Ti 2:22
*d* Ro 6:19
*e* 1Ko 6:18, Efe 5:5
*f* Zb 79:6, Efe 4:17, 19, 1Pe 4:3
*g* Ebr 12:14, 1Pe 1:15, 16
*h* 1Ko 6:18, 19
*i* 1Yo 3:24
*j* Ro 12:10
*k* Yoh 13:34, 35, 1Pe 1:22, 1Yo 4:21
*l* 2Th 3:11, 12
*m* 1Pe 4:15
*n* 1Ko 4:11, 12, Efe 4:28, 2Th 3:10, 1Ti 5:8

**Safu ya 2**
*a* Ro 12:17
*b* Yoh 11:11, Mdo 7:59, 60, 1Ko 15:6
*c* 1Ko 15:32
*d* Ro 14:9, 1Ko 15:3, 4
*e* 1Ko 15:22, 23, Flp 3:20, 21, 2Th 2:1, Ufu 20:4
*f* Yud 9
*g* 1Ko 15:51, 52
*h* Mdo 1:9
*i* 2Th 2:1
*j* Yoh 14:3, Yoh 17:24, 2Ko 5:8, Flp 1:23, Ufu 20:6

**SURA YA 5**
*k* Sef 1:14
*l* Mt 24:36, 2Pe 3:10

**4:2** *Au "maagizo tuliyowapa." **4:3** *Neno la Kigiriki, *por·nei′a*. Angalia Kamusi, uku. 2012. **4:4** *Tnn., "chombo chake." **4:6, 15; 5:2** *Angalia Nyongeza A5.

**4:13** *Au "msikose kujua."

ndipo uharibifu wa ghafla
utakapowapata mara moja,[a]
kama vile maumivu ya ku-
zaa ya mwanamke mwenye mi-
mba, nao hawataponyoka ka-
mwe. **4** Lakini ninyi, aki-
na ndugu, hamko gizani,
hivi kwamba siku hiyo iwafi-
kie ghafla kama vile ingewa-
fikia wezi, **5** kwa maana ni-
nyi nyote ni wana wa nuru na
wana wa mchana.[b] Sisi si wa
usiku wala wa giza.[c]

**6** Basi, tusiendelee kulala
usingizi kama wengine wana-
vyofanya,[d] bali tukae ma-
cho[e] na kutunza akili zetu.[f]
**7** Kwa maana wale wanaolala
usingizi hulala usiku, na wale
wanaolewa, hulewa usiku.[g]
**8** Lakini sisi tulio wa mchana,
na tutunze akili zetu na kuvaa
bamba la kifuani la imani na
upendo na tumaini la wokovu
kama kofia ya chuma[h] **9** kwa
sababu Mungu hakutuchagua
ili tupatwe na hasira, bali tu-
pate wokovu[i] kupitia Bwana
wetu Yesu Kristo. **10** Alikufa
kwa ajili yetu,[j] ili kama tuko
macho au tumelala usingizi,*
tuishi pamoja naye.[k] **11** Kwa
hiyo endeleeni kutiana moyo*
na kujengana,[l] kama vile kwa
kweli mnavyofanya.

**12** Sasa tunawaomba, aki-
na ndugu, waheshimuni wale
wanaofanya kazi kwa bidii
miongoni mwenu na wanao-
wasimamia katika Bwana na
kuwaonya ninyi; **13** na mwa-
fikirie kwa njia inayozidi
ile ya kawaida katika upendo
kwa sababu ya kazi yao.[m] Du-
misheni amani miongoni mwe-
nu.[n] **14** Kwa upande mwingi-
ne, tunawahimiza akina ndu-
gu, waonyeni* wale wasiofua-
ta utaratibu,[a] wafarijini wale
walioshuka moyo,# wasaidieni
walio dhaifu, iweni na subira
kwa watu wote.[b] **15** Hakiki-
sheni hakuna yeyote anayeli-
pa ubaya kwa ubaya,[c] bali si-
kuzote mwendelee kutendea-
na mema kati yenu na kwa we-
ngine wote.[d]

**16** Shangilieni sikuzo-
te.[e] **17** Salini bila kuacha.[f]
**18** Toeni shukrani kuhusu
kila jambo.[g] Hayo ndiyo mape-
nzi ya Mungu kwa ajili yenu
katika Kristo Yesu. **19** Msiu-
zime moto wa roho.[h] **20** Msi-
tendee unabii kwa dharau.[i]
**21** Hakikisheni mambo yote;[j]
shikamaneni na yaliyo mema.
**22** Epukeni kila aina ya
uovu.[k]

**23** Mungu wa amani na
awatakase kikamili. Na bila
kasoro yoyote, roho na nafsi*
na mwili wenu akina ndugu,
na vihifadhiwe bila lawama
wakati wa kuwapo kwa Bwana
wetu Yesu Kristo.[l] **24** Yule
anayewaita ninyi ni mwami-
nifu, na kwa hakika atafanya
hivyo.

**25** Akina ndugu, endeleeni
kusali kwa ajili yetu.[m]

**26** Wasalimuni ndugu wote
kwa busu takatifu.

**27** Ninawaweka chini ya
wajibu mzito kwa Bwana mha-
kikishe kwamba ndugu wote
wanasomewa barua hii.[n]

**28** Fadhili zisizostahiliwa
za Bwana wetu Yesu Kristo
ziwe pamoja nanyi.

---

**5:10** * Au "tumelala usingizi katika kifo."
**5:11** * Au "kufarijiana."

**5:14** * Au "mwakaripie." # Au "wale waliovunjika moyo." Tnn., "wale walio na nafsi ndogo." **5:23** * Au "uhai." Angalia Kamusi, uku. 2012.

---

SURA YA 5

*a* Zb 37:10; Yer 8:11
*b* Yoh 12:36; Ro 13:12; Efe 5:8
*c* Yoh 8:12; Kol 1:13; 1Pe 2:9
*d* Ro 13:11
*e* Mt 24:42
*f* 1Pe 5:8
*g* Ro 13:13
*h* Efe 6:14-17
*i* 2Th 2:13
*j* Ro 5:8
*k* 1Th 4:16, 17
*l* Ro 1:11, 12; Ro 15:2
*m* Flp 2:29, 30; 1Ti 5:17; Ebr 13:7
*n* Mk 9:50; 2Ko 13:11

Safu ya 2

*a* Law 19:17; 2Ti 4:2
*b* 1Ko 13:4; Gal 5:22; Efe 4:1, 2; Kol 3:13
*c* Mt 5:39
*d* Ro 12:17, 19
*e* 2Ko 6:4, 10; Flp 4:4
*f* Lu 18:1; Ro 12:12
*g* Efe 5:20; Kol 3:17
*h* Efe 4:30
*i* 1Ko 14:1
*j* 1Yo 4:1
*k* Ayu 2:3
*l* 1Ko 1:8
*m* Ro 15:30
*n* Kol 4:16

BARUA YA PILI KWA

# WATHESALONIKE

YALIYOMO



1 Paulo, Silvano,* na Timo-
theo,[a] kwa kutaniko la Wa-
thesalonike katika muungano
na Mungu Baba yetu na Bwa-
na Yesu Kristo:
2 Na muwe na fadhili zisi-
zostahiliwa na amani kutoka
kwa Mungu Baba na Bwana
Yesu Kristo.
3 Tuna wajibu wa kumshu-
kuru Mungu sikuzote kwa sa-
babu yenu, akina ndugu. Hilo
linafaa kwa kuwa imani yenu
inakua sana na upendo wa kila
mmoja wenu unaongezeka kati
yenu.[b] 4 Ndiyo maana tuna-
jivunia ninyi[c] kati ya makuta-
niko ya Mungu kwa sababu ya
uvumilivu na imani yenu kati-
ka mateso yenu yote na taa-
bu* mnayopata.#[d] 5 Huu ni
uthibitisho wa hukumu ya ua-
dilifu ya Mungu, inayowaongo-
za kuhesabiwa kuwa mnasta-
hili Ufalme wa Mungu, ambao
kwa kweli mnateseka kwa aji-
li yake.[e]
6 Hii inazingatia kwamba
ni jambo la uadilifu kwa Mu-
ngu kuwalipa dhiki wale wa-
naowasababishia ninyi dhi-
ki.[f] 7 Lakini ninyi mnaopa-
ta dhiki mtapata kitulizo pa-
moja nasi wakati wa ufunuo
wa Bwana Yesu[a] kutoka mbi-
nguni akiwa pamoja na malai-
ka wake wenye nguvu[b] 8 ka-
tika mwali wa moto, atakapo-
leta kisasi juu ya wale wasio-
mjua Mungu na wale wasiotii
habari njema kumhusu Bwa-
na wetu Yesu.[c] 9 Watu hao
watapata hukumu ya adhabu
ya uharibifu wa milele[d] kuto-
ka mbele za Bwana na kutoka
kwa utukufu wa nguvu zake,
10 wakati atakapokuja kutu-
kuzwa kuhusiana na watakati-
fu wake na kustaajabiwa siku
hiyo kati ya wote walioonye-
sha imani, kwa sababu usha-
hidi tuliotoa ulikubaliwa kwa
imani kati yenu.
11 Kwa hiyo, tunasali siku-
zote kwa ajili yenu, kwamba
Mungu wetu awahesabu kuwa
mnastahili mwito wake[e] na
kwa nguvu zake kufanya kika-
mili mambo yote yanayompe-
ndeza na kila kazi ya imani.
12 Ili jina la Bwana wetu Yesu
litukuzwe ndani yenu nanyi
katika muungano naye, kuli-
ngana na fadhili zisizostahili-
wa za Mungu wetu na za Bwa-
na Yesu Kristo.

1:1 *Pia anaitwa Sila. 1:4 *Au "dhiki." #Au "mnayovumilia."

SURA YA 1
a 2Ko 1:19
b 1Th 3:12, 1Th 4:9, 10
c 1Th 2:19
d 1Th 1:6, 1Th 2:14, 1Pe 2:21
e Mdo 14:22, Ro 8:17, 2Ti 2:12
f Ro 12:19, Ufu 6:9, 10

Safu ya 2
a Lu 17:29, 30, 1Pe 1:7
b Mk 8:38
c Ro 2:8
d 2Pe 3:7
e Ro 8:30

**2** Hata hivyo, akina ndugu,
kuhusu kuwapo kwa Bwa-
na wetu Yesu Kristo[a] na ku-
kusanywa kwetu pamoja kwa-
ke,[b] tunawaomba **2** msitiki-
swe upesi kutoka kwenye ku-
fikiri kwenu wala msitishwe
na maneno yaliyoongozwa na
roho*[c] au ujumbe uliosemwa
au barua inayodhaniwa kuto-
ka kwetu, kwamba siku ya Ye-
hova#[d] imefika.

**3** Msiruhusu mtu yeyote
awapotoshe* kwa njia yoyote,
kwa sababu siku hiyo haita-
fika kabla uasi imani[e] hauja-
tokea kwanza na yule mtu wa
uasi sheria[f] kufunuliwa, mwa-
na wa maangamizi.[g] **4** Yeye
ni mpinzani na hujiinua juu
ya wale wanaoitwa mungu au
vitu vinavyoabudiwa,* na hi-
vyo huketi katika hekalu la
Mungu, akijionyesha waziwazi
kuwa mungu. **5** Je, hamku-
mbuki kwamba nilikuwa niki-
waambia mambo hayo nilipo-
kuwa pamoja nanyi?

**6** Sasa mnajua kinacho-
mzuia, ili afunuliwe wakati
wake unaofaa. **7** Kwa kweli,
fumbo la uasi sheria huu ta-
yari linafanya kazi,[h] laki-
ni ni mpaka tu yule anayeu-
zuia sasa atakapoondolewa.
**8** Ndipo, kwa kweli, yule mwa-
si sheria atafunuliwa, amba-
ye Bwana Yesu atamwangami-
za kwa roho ya kinywa chake[i]
na kumharibu kupitia ufunuo[j]
wa kuwapo kwake. **9** Lakini
kuwapo kwa huyo mwasi she-
ria ni kupitia kazi ya Sheta-
ni[k] pamoja na kila tendo lenye
nguvu na ishara za uwongo na
mambo ya ajabu*[a] **10** na kila
namna ya udanganyifu usio
wa uadilifu[b] kwa wale wanaoa-
ngamia, kama malipo kwa sa-
babu hawakukubali kuipenda
kweli ili waokolewe. **11** Ndi-
yo sababu Mungu anaacha wa-
potoshwe kupitia udanganyi-
fu, na hivyo waamini uwongo,[c]
**12** ili wote wahukumiwe kwa
sababu hawakuiamini kweli,
bali walipenda ukosefu wa ua-
dilifu.

**13** Hata hivyo, tuna waji-
bu wa kumshukuru Mungu si-
kuzote kwa ajili yenu akina
ndugu mnaopendwa na Yeho-
va,# kwa sababu tangu mwa-
nzo Mungu aliwachagua[d] ili
mwokolewe kwa kuwataka-
sa[e] kupitia roho yake na ima-
ni yenu katika kweli. **14** Ali-
waita kupitia habari njema tu-
nayotangaza, ili mpate utuku-
fu wa Bwana wetu Yesu
Kristo.[f] **15** Basi, akina ndu-
gu, simameni imara[g] na mwe-
ndelee kufuata desturi mli-
zofundishwa,[h] iwe ni kupitia
ujumbe wa maneno au barua
kutoka kwetu. **16** Zaidi ya
hayo, Bwana wetu Yesu Kri-
sto, na Mungu Baba yetu ali-
yetupenda[i] na kutupatia fara-
ja ya milele na tumaini jema[j]
kupitia fadhili zisizostahiliwa,
**17** na aifariji mioyo yenu na
kuwaimarisha* katika kila te-
ndo na neno jema.

**3** Mwishowe, akina ndugu,
endeleeni kusali kwa aji-
li yetu,[k] ili neno la Yehova# li-
zidi kuenea upesi[l] na ku-
tukuzwa, kama ilivyo kwe-
nu, **2** na kwamba tukombo-
lewe kutoka kwa watu hatari
na waovu,[m] kwa maana imani
si mali ya watu wote.[n] **3** Laki-

SURA YA 2
*a* Mt 24:3
*b* 1Th 4:17
*c* 1Yo 4:1
*d* Sef 1:14; 2Pe 3:10
*e* 1Ti 4:1; 2Ti 2:16-18; 2Ti 4:3; 2Pe 2:1; 1Yo 2:18, 19
*f* Mt 7:15; Mdo 20:29, 30
*g* 2Pe 2:1, 3
*h* Mdo 20:29, 30; 1Ko 11:18, 19; 1Yo 2:18
*i* Isa 11:4; Ufu 19:15
*j* 1Ti 6:13-15; 2Ti 4:1, 8
*k* 2Ko 11:3

Safu ya 2
*a* Mt 24:24
*b* Mt 24:11
*c* Mt 24:5; 1Ti 4:1; 2Ti 4:3, 4
*d* Yoh 6:44; Ro 8:30
*e* Yoh 17:17; 1Ko 6:11; 1Th 4:7
*f* 1Pe 5:10
*g* 1Ko 15:58; 1Ko 16:13
*h* 1Ko 11:2
*i* 1Yo 4:10
*j* 1Pe 1:3, 4

SURA YA 3
*k* Ro 15:30; 1Th 5:25; Ebr 13:18
*l* Mdo 19:20; 1Th 1:8
*m* Isa 25:4
*n* Mdo 28:24; Ro 10:16

**2:2** *Au “kupitia kwa roho.” Angalia Kamusi, uku. 2012, “Roho.” **2:2, 13; 3:1** #Angalia Nyongeza A5. **2:3** *Au “awashawishi.” **2:4** *Au “vinavyoheshimiwa.”

**2:9** *Au “miujiza.” **2:17** *Au “kuwatia nguvu.”

ni Bwana ni mwaminifu, naye
atawaimarisha na kuwalinda
dhidi ya yule mwovu. **4** Zaidi
ya hayo, tuna uhakika katika
Bwana kuwahusu ninyi, kwa-
mba mnafanya na mtaendelea
kufanya mambo tunayowaagi-
za. **5** Bwana na aendelee
kuongoza mioyo yenu ili mfa-
nikiwe kumpenda Mungu[a] na
kuvumilia[b] kwa ajili ya Kristo.
**6** Sasa akina ndugu, tuna-
waagiza katika jina la Bwana
Yesu Kristo, mjiepushe na kila
ndugu asiyefuata utaratibu[c]
na desturi* mlizopokea# kuto-
ka kwetu.[d] **7** Kwa maana ni-
nyi wenyewe mnajua jinsi
mnavyopaswa kutuiga,[e] kwa
sababu hatukukosa kufuata
utaratibu tulipokuwa nanyi,
**8** wala hatukula chakula cha
yeyote bure.*[f] Badala yake, tu-
lifanya kazi ngumu na yenye
kutaabisha usiku na mchana
ili tusimpe yeyote kati yenu
mzigo wenye gharama.[g] **9** Si
kwamba hatuna mamlaka,[h]
bali tulitaka kuwawekea mfa-
no ili mtuige.[i] **10** Kwa kwe-
li, tulipokuwa nanyi tulikuwa
tukiwaagiza hivi: “Mtu yeyote
asiyetaka kufanya kazi, asile
chakula.”[a] **11** Kwa maana tu-
nasikia watu fulani miongoni
mwenu hawafuati utaratibu,[b]
hawafanyi kazi yoyote, bali
wanajiingiza katika mambo ya-
siyowahusu.[c] **12** Tunawaagi-
za watu hao na kuwahimiza
katika Bwana Yesu Kristo wa-
fanye kazi kwa utulivu na kula
chakula ambacho wao wenye-
we wamekifanyia kazi.[d]
**13** Nanyi akina ndugu, msi-
choke kutenda mema. **14** La-
kini ikiwa yeyote hatii maneno
yetu kupitia barua hii, mtie-
ni alama na mwache kushi-
rikiana naye,[e] ili aone aibu.
**15** Lakini msimwone mtu
huyo kama adui, bali endeleе-
ni kumwonya[f] kama ndugu.
**16** Basi, Bwana wa amani
na aendelee kuwapa amani
kwa kila njia.[g] Bwana awe na-
nyi nyote.
**17** Hii ni salamu yangu,
mimi Paulo, kwa mkono wa-
ngu mwenyewe,[h] ambayo ni
ishara katika kila barua; hivi
ndivyo ninavyoandika.
**18** Fadhili zisizostahiliwa
za Bwana wetu Yesu Kristo na
ziwe pamoja nanyi nyote.

---

3:6 *Au “maagizo.” #Au labda, “walizopokea.” 3:8 *Au “bila kulipa.”

SURA YA 3
a 1Yo 5:3
b Lu 21:19; Ro 5:3
c 1Th 5:14
d 1Ko 11:2; 2Th 2:15; 2Th 3:14
e 1Ko 4:16; 1Th 1:6
f Mdo 20:34
g Mdo 18:3; 1Ko 9:14, 15; 2Ko 11:9; 1Th 2:9
h Mt 10:9, 10; 1Ko 9:6, 7
i 1Ko 11:1; Flp 3:17

Safu ya 2
a 1Th 4:11, 12; 1Ti 5:8
b 1Th 5:14
c 1Ti 5:13; 1Pe 4:15
d Efe 4:28
e 2Th 3:6
f 1Th 5:14
g Yoh 14:27
h 1Ko 16:21; Kol 4:18

BARUA YA KWANZA KWA

# TIMOTHEO

YALIYOMO

**1** Paulo, mtume wa Kristo
Yesu kwa amri ya Mungu
Mwokozi wetu na ya Kristo
Yesu, tumaini letu,[a] **2** kwa
Timotheo,*[b] mwanangu halisi[c]
katika imani:

Na uwe na fadhili zisizosta-
hiliwa, rehema, na amani ku-
toka kwa Mungu Baba na Kri-
sto Yesu Bwana wetu.

**3** Kama nilivyokutia moyo
ubaki Efeso nilipokuwa kari-
bu kwenda Makedonia, sasa
ninakutia moyo ufanye vivyo
hivyo, ili uwaamuru watu fula-
ni wasifundishe mambo tofau-
ti, **4** wala kusikiliza hadithi
za uwongo[d] na kuchunguza-
chunguza ukoo. Mambo hayo
hayaleti manufaa yoyote[e] bali
hutokeza maswali badala ya
kuleta chochote kutoka kwa
Mungu kuhusiana na imani.
**5** Kwa kweli, kusudi la agi-
zo hili* ni upendo[f] unaoto-
kana na moyo safi na dhami-
ri njema na imani[g] bila unafi-
ki. **6** Kwa kuyaacha mambo
hayo, watu fulani wameke-
ngeushwa na kujiingiza katika
mazungumzo yasiyo na maa-
na.[a] **7** Wanataka kuwa wali-
mu[b] wa sheria, lakini hawae-
lewi mambo wanayosema au
mambo wanayosisitiza sana.

**8** Sasa tunajua kwamba
Sheria ni nzuri ikiwa mtu anai-
tumia vizuri,* **9** na tunata-
mbua kwamba sheria haiwe-
kwi kwa ajili ya mtu mwadili-
fu, bali kwa ajili ya watu
wanaovunja sheria[c] na waa-
si, watu wasiomwogopa Mu-
ngu na watenda dhambi, wa-
sio washikamanifu* na wasio-
heshimu mambo matakatifu,
wale wanaoua akina baba, aki-
na mama, au watu wengine,
**10** waasherati,* wanaume wa-
naofanya ngono na wanaume,#
wateka nyara, waongo, wanao-
toa ushahidi wa uwongo,△ na

**SURA YA 1**
*a* 1Pe 1:3, 4
*b* Mdo 16:1, 2; Flp 2:19, 20
*c* 1Ko 4:17
*d* 1Ti 4:7; 2Ti 4:3, 4; Tit 1:13, 14
*e* 1Ti 6:20; 2Ti 2:14
*f* Ro 13:8
*g* Gal 5:6

**Safu ya 2**
*a* 1Ti 6:20; 2Ti 2:16-18
*b* Yak 3:1
*c* Gal 3:19

**1:2** *Maana yake “Mtu Anayemheshimu Mungu.” **1:5** *Au “mamlaka hii; amri hii.”

**1:8** *Tnn., “kisheria.” **1:9** *Au “wasio na upendo mshikamanifu.” **1:10** *Angalia Kamusi, uku. 2012, “Uasherati.” #Tnn., “wanaume wanaolala na wanaume.” △Au “wanaoapa kwa uwongo.”

jambo lingine lolote ambalo ni
kinyume cha fundisho le-
nye manufaa*[a] **11** kulingana
na habari njema yenye utuku-
fu ya Mungu mwenye furaha,
ambayo nilikabidhiwa.[b]

**12** Ninamshukuru Kristo
Yesu Bwana wetu, aliyenitia
nguvu, kwa sababu aliniona
kuwa mwaminifu kwa kunipa
huduma,[c] **13** ingawa zama-
ni nilikuwa mkufuru na mte-
saji na mtu mwenye dharau.[d]
Hata hivyo, nilionyeshwa re-
hema, kwa sababu nilitenda
bila ujuzi na sikuwa na ima-
ni. **14** Lakini fadhili zisizo-
stahiliwa za Bwana wetu zi-
lizidi sana pamoja na imani
na upendo ulio katika Kristo
Yesu. **15** Maneno haya ni ye-
nye kuaminika na yanastahi-
li kukubaliwa kabisa: Kristo
Yesu alikuja ulimwenguni ili
kuwaokoa watenda dhambi.[e]
Kati yao, mimi ndiye wa kwa-
nza kabisa.[f] **16** Hata hivyo,
nilionyeshwa rehema ili kupi-
tia mimi nikiwa wa kwanza ka-
bisa, Kristo Yesu aonyeshe su-
bira yake yote, nami niwe mfa-
no kwa wote watakaomwami-
ni ili kupata uzima wa milele.[g]

**17** Sasa kwa Mfalme wa
umilele,[h] asiyeweza kuhari-
bika[i] na asiyeonekana,[j] Mu-
ngu pekee,[k] kuwe na heshima
na utukufu milele na milele.
Amina.

**18** Mwanangu Timotheo, ni-
nakukabidhi agizo hili,* ili ku-
lingana na unabii uliotolewa
kukuhusu, uendelee kupigana
vita vizuri,[l] **19** ukishika ima-
ni na dhamiri njema,[m] ambayo
wengine wameitupilia mbali
na hivyo imani yao ikavunjika.

**20** Himenayo[a] na Aleksanda
ni kati yao, nami nimewatia
mkononi mwa Shetani,[b] ili wa-
fundishwe kwa nidhamu wasi-
kufuru.

**2** Basi, kwanza kabisa, nina-
himiza kwamba dua, shu-
krani, sala, na maombi yato-
lewe kwa ajili ya watu wa na-
mna zote, **2** kutia ndani wa-
falme na wote wenye vyeo
vya juu,*[c] ili tuendelee kui-
shi kwa amani na utulivu na
ujitoaji-kimungu# kamili na
kuchukua mambo kwa uzito.[d]
**3** Jambo hilo ni zuri na li-
nampendeza Mwokozi wetu,
Mungu,[e] **4** ambaye mapenzi
yake ni kwamba watu wa na-
mna zote waokolewe[f] na ku-
pata ujuzi sahihi wa kweli.
**5** Kwa maana kuna Mungu
mmoja,[g] na mpatanishi mmo-
ja[h] kati ya Mungu na wana-
damu,[i] mwanadamu, Kristo
Yesu,[j] **6** aliyejitoa kuwa fi-
dia inayolingana kwa ajili ya
wote*[k]—hilo litatolewa usha-
hidi kwa wakati wake unao-
faa. **7** Kwa ajili ya ushahi-
di huo[l] niliwekwa rasmi niwe
mhubiri na mtume[m]—ninase-
ma ukweli, sisemi uwo-
ngo—mwalimu wa mataifa[n]
kuhusu imani na kweli.

**8** Basi ninatamani kwamba
kila mahali wanaume waende-
lee kusali, wakiinua mikono
yenye ushikamanifu,[o] bila ha-
sira[p] wala mabishano.[q] **9** Vi-
vyo hivyo, wanawake wa-
napaswa kujipamba kwa ma-
vazi yanayofaa,* kwa kiasi
na utimamu wa akili,# si kwa
mitindo ya kusuka nywele,

SURA YA 1
a 2Ti 1:13; Tit 1:7, 9
b Gal 2:7, 8
c Mdo 9:15; 2Ko 3:5, 6
d Mdo 8:3; Mdo 9:1, 2; Gal 1:13; Flp 3:5, 6
e Lu 5:32; 2Ko 5:19; 1Yo 2:1, 2
f Mdo 9:1, 2; 1Ko 15:9
g Yoh 6:40; Yoh 20:31
h Zb 10:16; Zb 90:2; Da 6:26; Ufu 15:3
i Ro 1:23
j Kol 1:15
k Isa 43:10; 1Ko 8:4
l 2Ti 2:3
m 1Ti 1:5

Safu ya 2
a 2Ti 2:16-18
b 1Ko 5:5, 11

SURA YA 2
c Mt 5:44
d Yer 29:7
e Yud 25
f Isa 45:22; Mdo 17:30; Ro 5:18; 1Ti 4:10
g Kum 6:4; Ro 3:30
h Ebr 8:6; Ebr 9:15
i 1Ko 11:25
j Mdo 4:12; Ro 5:15; 2Ti 1:9, 10
k Mt 20:28; Mk 10:45; Kol 1:13, 14
l Mdo 9:15
m Gal 2:7, 8
n Gal 1:15, 16
o Zb 141:2
p Yak 1:20
q Flp 2:14

**1:10** * Au “lenye afya; lenye faida.” **1:18** * Au “mamlaka hii; amri hii.”

**2:2** * Au “wenye mamlaka.” # Angalia Kamusi, uku. 2012. **2:6** * Au “watu wa namna zote.” **2:9** * Au “yenye kuheshimika.” # Au “kufanya maamuzi mazuri; busara.”

dhahabu, lulu, au mavazi ya bei ghali sana,[a] **10** bali kwa njia inayowafaa wanawake wanaokiri kwamba wanamtumikia Mungu,[b] yaani, kupitia matendo mema.

**11** Mwanamke na ajifunze akiwa kimya* na kwa ujitiisho kamili.[c] **12** Simruhusu mwanamke afundishe wala kuwa na mamlaka juu ya mwanamume, bali akae kimya.*[d] **13** Kwa maana Adamu aliumbwa kwanza, kisha Hawa.[e] **14** Pia, Adamu hakudanganywa, bali mwanamke alidanganywa kabisa[f] akawa mtenda dhambi. **15** Hata hivyo, atalindwa kupitia kuzaa watoto,[g] maadamu anaendelea* kuwa na imani, upendo, utakatifu, na utimamu wa akili.#[h]

**3** Maneno haya ni yenye kutegemeka: Ikiwa mwanamume anajitahidi kuwa mwangalizi,[i] anatamani kazi njema. **2** Mwangalizi anapaswa kuwa mtu asiyelaumika, mume wa mke mmoja, mwenye kiasi katika mazoea, mwenye utimamu wa akili,*[j] mwenye utaratibu, mkaribishaji wageni,#[k] mwenye uwezo wa kufundisha,[l] **3** si mlevi,[m] si mkatili,* bali mwenye usawaziko,[n] si mgomvi,[o] si mtu anayependa pesa,[p] **4** mwanamume anayeisimamia* nyumba yake vizuri, mwenye watoto wanaojitiisha na kuchukua mambo kwa uzito[q] **5** (kwa maana ikiwa mtu hajui jinsi ya kuisimamia* nyumba yake mwenyewe, atalitunzaje kutaniko la Mungu?), **6** si mtu aliyegeuka hivi karibuni,[a] ili asije akawa na kiburi na kuanguka katika hukumu aliyohukumiwa Ibilisi. **7** Pia, anapaswa kushuhudiwa vema na* watu walio nje[b] ili asianguke katika shutuma# na mtego wa Ibilisi.

**8** Vilevile watumishi wa huduma wanapaswa kuchukua mambo kwa uzito, si wenye ndimi mbili,* si wenye kunywa divai nyingi, si wenye pupa ya mapato yasiyo ya haki,[c] **9** wakiishika siri takatifu ya imani kwa dhamiri safi.[d]

**10** Pia, wanapaswa kwanza kujaribiwa* kama wanafaa; ndipo watumike wakiwa wahudumu, kwa kuwa hawana shtaka.[e]

**11** Vilevile wanawake wanapaswa kuchukua mambo kwa uzito, wasiwe wachongezi,[f] wawe wenye kiasi katika mazoea, na waaminifu katika mambo yote.[g]

**12** Watumishi wa huduma wanapaswa kuwa waume wa mke mmoja, wanaosimamia vizuri watoto wao na nyumba zao wenyewe. **13** Kwa maana wanaume wanaohudumu vizuri wanajipatia sifa nzuri na uhuru mwingi wa kusema katika imani iliyo katika Kristo Yesu.

**14** Ninakuandikia mambo haya, ingawa ninatumaini kuja kwako upesi, **15** ili nikichelewa ujue jinsi unavyopaswa kutenda katika nyumba ya Mungu,[h] ambayo ni kutaniko la Mungu aliye hai,

---

**2:11** * Au "kwa utulivu." **2:12** * Au "awe mtulivu." **2:15** * Tnn., "wanaendelea." # Au "kufanya maamuzi mazuri; busara." **3:2** * Au "anayefanya maamuzi mazuri; mwenye busara." # Au "mkarimu." **3:3** * Au "mtu anayepiga watu." **3:4** * Au "anayeongoza." **3:5** * Au "kuongoza."

**3:7** * Au "kuwa na sifa nzuri kutoka kwa" # Au "asipate aibu." **3:8** * Au "waseme kwa unyoofu." **3:10** * Au "wajaribiwe kama wanastahili."

---

**SURA YA 2**
a 1Pe 3:3, 4
b Met 31:30
c Efe 5:24
d 1Ko 14:34
e Mwa 2:18, 22; 1Ko 11:8
f Mwa 3:6, 13
g 1Ti 5:14
h 1Ti 2:9, 10

**SURA YA 3**
i Mdo 20:28; Tit 1:5-9
j Ro 12:3; 1Pe 4:7
k Mdo 28:7; 1Pe 4:9
l 1Ti 5:17; 2Ti 2:24; Tit 1:7, 9
m Ro 13:13
n Flp 4:5; Yak 3:17
o Ro 12:18; Yak 3:18
p Ebr 13:5; 1Pe 5:2
q Efe 6:4

**Safu ya 2**
a 1Ti 5:22
b Mdo 22:12; 1Th 4:11, 12
c Mdo 6:3; Tit 1:7; 1Pe 5:2
d 1Ti 1:5; 1Ti 1:18, 19; 2Ti 1:3; 1Pe 3:16
e 1Pe 2:12
f 1Ti 5:13
g Tit 2:3-5
h Ebr 3:6

nguzo na tegemezo la ile kwe-
li. **16** Kwa kweli, siri taka-
tifu ya huu ujitoaji-kimungu*
ni kubwa: 'Alifunuliwa kati-
ka mwili,[a] alitangazwa kuwa
mwadilifu katika roho,[b] ali-
watokea malaika,[c] alihubiri-
wa kati ya mataifa,[d] watu wa-
limwamini ulimwenguni,[e] aka-
pokewa mbinguni kwa utu-
kufu.'

**4** Hata hivyo, neno lililoo-
ngozwa na roho linase-
ma* wazi kwamba wakati ujao
watu fulani wataiacha imani,
wakisikiliza maneno ya uwo-
ngo yaliyoongozwa na roho
waovu#[f] na mafundisho ya
roho waovu, **2** kupitia unafi-
ki wa watu wanaosema uwo-
ngo,[g] ambao dhamiri zao zi-
metiwa alama kama kwa chu-
ma cha moto. **3** Wanakataza
watu kufunga ndoa[h] na ku-
waamuru wasile vyakula[i]
ambavyo Mungu aliumba vili-
we[j] kwa shukrani na watu we-
nye imani[k] na wanaoijua kwe-
li kwa usahihi. **4** Kwa sa-
babu kila kiumbe cha Mungu
ni kizuri,[l] na hakuna kitu ki-
nachopaswa kukataliwa[m] iki-
wa kinapokewa kwa shukra-
ni, **5** kwa maana kinataka-
swa kupitia neno la Mungu na
kutolewa sala.

**6** Ukiwapa akina ndugu ma-
shauri haya utakuwa mhudu-
mu mzuri wa Kristo Yesu, ali-
yelishwa maneno ya imani na
fundisho bora ambalo ume-
fuata kwa makini.[n] **7** Laki-
ni kataa hadithi za uwongo
zisizo na heshima,[o] kama zile
zinazosimuliwa na wanawa-
ke wazee. Badala yake, ende-
lea kujizoeza ukiwa na lengo
la ujitoaji-kimungu.* **8** Kwa
maana mazoezi ya kimwili
ni yenye faida kidogo, laki-
ni ujitoaji-kimungu* una faida
katika mambo yote, kwa kuwa
una ahadi ya uhai wa sasa na
ule utakaokuja.[a] **9** Maneno
hayo ni yenye kutegemeka na
yanastahili kukubaliwa kabi-
sa. **10** Hiyo ndiyo sababu tu-
nafanya kazi kwa bidii na kuji-
tahidi,[b] kwa sababu tumemtu-
maini Mungu aliye hai, amba-
ye ni Mwokozi[c] wa watu wa
namna zote,[d] hasa wa walio
waaminifu.

**11** Endelea kutoa amri hizi
na kuzifundisha. **12** Usiru-
husu kamwe mtu yeyote au-
dharau ujana wako. Badala
yake, uwe mfano mzuri kwa
waaminifu katika kusema, ka-
tika mwenendo, katika upe-
ndo, katika imani, na kati-
ka usafi wa kiadili. **13** Mpa-
ka nitakapokuja, endelea kuji-
tahidi kusoma mbele ya
watu,[e] kuhimiza,* na kufundi-
sha. **14** Usipuuze zawadi uli-
yo nayo uliyopokea kupitia
unabii, baraza la wazee lili-
poweka mikono juu yako.[f]
**15** Tafakari* mambo haya;
zama katika hayo, ili maende-
leo yako yaonekane wazi kwa
watu wote. **16** Jiangalie dai-
ma wewe mwenyewe na ku-
fundisha kwako.[g] Endelea ku-
fanya mambo haya, kwa maa-
na ukifanya hivyo utajiokoa
wewe mwenyewe na wale wa-
naokusikiliza pia.[h]

**5** Usimkosoe kwa ukali
mwanamume mzee.[i] Bada-
la yake, msihi kama baba, wa-
naume vijana kama ndu-
gu, **2** wanawake wazee kama
mama, na wanawake vijana

**SURA YA 3**
a Yoh 1:14; Flp 2:7
b 1Pe 3:18
c 1Pe 3:19, 20
d Kol 1:23
e Kol 1:6

**SURA YA 4**
f 2Th 2:1, 2; 2Ti 4:3, 4; 2Pe 2:1
g Mdo 20:29, 30; 2Ti 2:16; 2Pe 2:3
h 1Ko 7:36; 1Ko 9:5
i Ro 14:3
j Mwa 9:3
k Ro 14:17; 1Ko 10:25
l Mwa 1:31
m Mdo 10:15
n 2Ti 2:15
o 1Ti 6:20; Tit 1:13, 14

**Safu ya 2**
a Yoh 17:3
b Lu 13:24
c Yud 25
d 1Ti 2:3, 4
e Kol 4:16; 1Th 5:27
f Mdo 6:5, 6; Mdo 13:2, 3; Mdo 19:6; 2Ti 1:6
g 2Ti 4:2
h 1Ko 9:22

**SURA YA 5**
i Law 19:32

**3:16; 4:7, 8** * Angalia Kamusi, uku. 2012.
**4:1** *Tnn., "roho inasema." #Tnn., "roho wadanganyifu."
**4:13** * Au "kutia moyo." **4:15** * Au "Fikiria kwa makini."

kama dada, kwa usafi wote wa
kiadili.
**3** Wajali* wajane ambao ni
wajane kwelikweli.#[a] **4** La-
kini ikiwa mjane yeyote ana
watoto au wajukuu, wanapa-
swa kwanza kujifunza ujitoaji-
kimungu* katika nyumba zao
wenyewe[b] na kuwalipa wazazi
wao na wazazi wa wazazi wao
kinachowastahili,[c] kwa maana
hilo linakubalika machoni pa
Mungu.[d] **5** Basi mwanamke
ambaye ni mjane kwelikweli
na aliye maskini anamtumai-
ni Mungu[e] naye huendelea ku-
sali na kutoa dua usiku na
mchana.[f] **6** Lakini mwana-
mke anayefuatilia tamaa za
mwili amekufa ingawa yuko
hai. **7** Basi endelea kuwapa
maagizo haya,* ili wasiwe na
lawama. **8** Hakika ikiwa ye-
yote hawaandalii mahitaji
watu wake mwenyewe, hasa
watu wa nyumba yake, amei-
kana imani naye ni mbaya ku-
liko mtu asiye na imani.[g]
**9** Mweke kwenye orodha
mjane mwenye umri usio-
pungua miaka 60, ikiwa ali-
kuwa mke wa mume mmoja,
**10** alijulikana kwa kutenda
mema,[h] alilea watoto,[i] aliku-
wa akiwakaribisha wageni,*[j]
aliiosha miguu ya watakatifu,[k]
aliwasaidia watu wenye taa-
bu,[l] na akajitolea kufanya kila
kazi njema.
**11** Kwa upande mwingi-
ne, usiwaweke kwenye oro-
dha wajane wenye umri
mdogo, kwa maana tamaa
zao za ngono zinapokuja kati
yao na Kristo, wao hutamani
kuolewa. **12** Nao watahu-
kumiwa kwa sababu wa-
meacha imani waliyoonyesha
mwanzoni.* **13** Vilevile wa-
nakuwa na tabia ya kupote-
za muda, wakizunguka kuto-
ka nyumba moja hadi nyingi-
ne; ndiyo, hawapotezi muda
tu, bali pia wanapiga porojo
na kujiingiza katika mambo ya
watu wengine,[a] wakiongea ku-
husu mambo ambayo hawapa-
swi. **14** Kwa hiyo, ninatama-
ni wanawake wajane walio na
umri mdogo waolewe,[b] wazae
watoto,[c] wasimamie nyumba,
ili wasimpe mpinzani saba-
bu ya kukosoa. **15** Kwa kwe-
li, tayari baadhi yao wamepo-
toshwa na kumfuata Sheta-
ni. **16** Ikiwa mwanamke ye-
yote mwamini ana watu wa
ukoo ambao ni wajane, inafaa
awasaidie ili kutaniko lisibe-
be mzigo huo, na hivyo liwa-
saidie wale walio wajane kwe-
likweli.#[d]
**17** Wazee wanaosimamia
kwa njia nzuri[e] wanasta-
hili heshima mara mbili,[f]
hasa wale wanaofanya kazi
kwa bidii katika kusema na
kufundisha.[g] **18** Kwa maana
andiko linasema, “Hupaswi
kumfunga kinywa ng’ombe
dume anapopura nafaka,”[h]
pia, “Mfanyakazi anastahili
mshahara wake.”[i] **19** Usiku-
bali mashtaka dhidi ya mwa-
namume mzee,* isipokuwa
kwa ushahidi wa mashahidi
wawili au watatu.[j] **20** Waka-
ripie[k] hadharani watu wanao-
zoea kutenda dhambi,[l] ili liwe
onyo kwa wengine.* **21** Ni-
nakuagiza kwa uzito mbele
za Mungu na Kristo Yesu na

---

**5:3** *Tnn., “Waheshimu.” **5:3, 16** #Au “wajane maskini”; yaani, wasio na mtu wa kuwasaidia. **5:4** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **5:7** *Au “amri hizi.” **5:10** *Au “alikuwa mkarimu.”

**5:12** *Au “ahadi waliyotoa mwanzoni.” **5:19** *Au “mzee.” **5:20** *Tnn., “ili wengine waogope.”

---

**SURA YA 5**
*a* 1Ti 5:16
*b* 1Ti 5:8
*c* Mt 15:4; Efe 6:2
*d* Yak 1:27
*e* 1Ko 7:34
*f* Lu 2:36, 37
*g* Mt 15:4-6
*h* Mdo 9:39
*i* 1Ti 2:15
*j* Ebr 13:2; 1Pe 4:9
*k* Yoh 13:5, 14
*l* 1Ti 5:16; Yak 1:27

**Safu ya 2**
*a* 2Th 3:11
*b* 1Ko 7:8, 9
*c* 1Ti 2:15
*d* Kum 15:11; 1Ti 5:5; Yak 1:27
*e* 1Pe 5:2, 3
*f* Mdo 28:10; Ebr 13:17
*g* 1Th 5:12; Ebr 13:7
*h* Kum 25:4; 1Ko 9:7, 9
*i* Law 19:13; Mt 10:9, 10; Lu 10:7; Gal 6:6
*j* Kum 19:15; Mt 18:16
*k* Tit 1:7, 9; Tit 1:13; Ufu 3:19
*l* 1Ko 15:34; 1Yo 3:9

malaika waliochaguliwa, ufua-
te maagizo haya bila kubagua
wala kupendelea.[a]

**22** Usiharakishe kamwe ku-
weka mikono yako juu ya*
mwanamume yeyote;[b] wala
usishiriki dhambi za wengine;
endelea kuwa safi.

**23** Usiendelee kunywa maji,*
bali unywe divai kidogo kwa
ajili ya tumbo lako na ugonjwa
wako wa mara kwa mara.

**24** Dhambi za watu fulani
hujulikana hadharani, na hi-
vyo wanahukumiwa moja
kwa moja, lakini dhambi za
watu wengine hujulikana baa-
daye.[c] **25** Vivyo hivyo, mate-
ndo mema hujulikana hadha-
rani[d] na hata yale yasiyojuli-
kana hayawezi kuendelea kufi-
chwa.[e]

**6** Acheni wale walio chini ya
nira ya utumwa waendelee
kuwaheshimu kikamili[f] ma-
bwana wao, ili watu wasise-
me vibaya kuhusu jina la Mu-
ngu na lile fundisho.[g] **2** Pia,
acheni wale walio na mabwa-
na ambao ni waamini wasi-
wavunjie heshima kwa saba-
bu wao ni ndugu zao. Badala
yake, wanapaswa kuwatumi-
kia kwa bidii zaidi, kwa saba-
bu wale wanaonufaika na utu-
mishi wao mzuri ni waamini
wenzao wapendwa.

Endelea kuwafundisha na
kuwahimiza wafanye mambo
haya. **3** Mtu yeyote akifundi-
sha mafundisho tofauti na ya-
nayopingana na fundisho le-
nye manufaa*[h] linalotoka kwa
Bwana wetu Yesu Kristo, au
mafundisho yasiyopatana na
ujitoaji-kimungu,#[i] **4** yeye
anajivuna kwa kiburi na hae-
lewi chochote.[a] Pia, anapenda
sana* kubishana na kushinda-
na kuhusu maneno.[b] Mambo
hayo huleta wivu, mizozo,
uchongezi,# na shaka zenye
uovu, **5** mabishano ya ka-
waida kuhusu mambo mado-
go madogo ya watu waliopoto-
ka kiakili[c] na wasiojua kweli,
wakifikiri ujitoaji-kimungu# ni
njia ya kupata faida.[d] **6** Kwa
hakika, kuna faida kubwa ya
kuwa na ujitoaji-kimungu#[e]
na kuridhika.* **7** Kwa maana
hatukuleta chochote ulimwe-
nguni, wala hatuwezi kuondo-
ka na chochote.[f] **8** Basi, tu-
kiwa na chakula* na mavazi,#
tutaridhika na vitu hivyo.[g]

**9** Lakini wale ambao wa-
meazimia kuwa matajiri hua-
nguka kwenye majaribu, na
mtego,[h] na tamaa nyingi za ki-
jinga zenye kudhuru amba-
zo hutumbukiza watu kwenye
maangamizi na uharibifu.[i]
**10** Kwa maana kupenda pesa
ndicho chanzo cha mambo
mabaya ya kila aina, na kwa
kujitahidi kufikia upendo huo,
wengine wamepotoshwa kuto-
ka kwenye imani na kujicho-
ma kila mahali kwa maumivu
mengi.[j]

**11** Ingawa hivyo, wewe, mtu
wa Mungu, yakimbie mambo
hayo. Badala yake, fuatilia ua-
dilifu, ujitoaji-kimungu,# ima-
ni, upendo, uvumilivu, na upo-
le.[k] **12** Pigana pigano zuri
la imani, ushike imara uzima
wa milele ulioitiwa nawe uka-
toa tangazo zuri la hadharani
mbele ya mashahidi wengi.

SURA YA 5
a Law 19:15; Yak 3:17
b Mdo 6:5, 6; Mdo 14:23; 1Ti 3:2, 6; 1Ti 4:14
c Yos 7:11; Ebr 4:13
d Mt 5:16
e 1Ko 4:5

SURA YA 6
f Ro 13:7; Efe 6:5; Kol 3:22
g 1Pe 2:13, 14
h 2Ti 1:13
i Tit 1:1, 2

Safu ya 2
a 1Ko 8:2
b 2Ti 2:14; Tit 1:10; Tit 3:9
c 2Ko 11:3; 2Ti 3:8; Yud 10
d 1Pe 5:2
e 1Ti 4:8
f Ayu 1:21; Zb 49:16, 17
g Met 30:8, 9; Ebr 13:5
h Mt 13:22
i Met 28:20, 22; Yak 5:1
j Mt 6:24
k Met 15:1; Mt 5:5; Gal 5:22, 23; Kol 3:12; 1Pe 3:15

---

**5:22** *Yaani, usimweke rasmi mtu yeyote haraka haraka. **5:23** *Au “Usinywe maji tu.” **6:3** *Au “lenye afya; lenye faida.” **6:3, 5, 6, 11** #Angalia Kamusi, uku. 2012.

**6:4** *Au “anapenda isivyo kawaida.” #Au “matusi.” **6:6** *Tnn., “pamoja na ujitoshelevu.” **6:8** *Au “riziki.” #Au “makao.” Tnn., “kitu cha kujifunika.”

**13** Mbele za Mungu, anaye-
vihifadhi vitu vyote hai, na
Kristo Yesu, ambaye akiwa
shahidi alitoa tangazo zuri la
hadharani mbele ya Pontio Pi-
lato,[a] ninakuagiza **14** uishi-
ke amri katika njia safi na isi-
yolaumika mpaka wakati wa
ufunuo wa Bwana wetu Yesu
Kristo,[b] **15** ambao yule Mta-
wala Mkuu wa pekee na mwe-
nye furaha atauonyesha kati-
ka nyakati zake zilizowekwa.
Yeye ndiye Mfalme wa wa-
falme na Bwana wa mabwa-
na,[c] **16** yeye peke yake asi-
yeweza kufa,[d] anayeishi kati-
ka nuru isiyoweza kufikiwa[e]
na ambaye hakuna mwanada-
mu amemwona wala anayewe-
za kumwona.[f] Kwake na kuwe
na heshima na nguvu milele.
Amina.
**17** Waagize* wale walio
matajiri katika mfumo wa
mambo* wa sasa wasijivu-
ne# wala wasiutumaini uta-
jiri usiotegemeka,[a] bali wa-
mtumaini Mungu, ambaye hu-
tupatia kwa wingi vitu vyote
tunavyofurahia.[b] **18** Waa-
mbie watende mema, wawe
matajiri katika matendo ma-
zuri, wawe wakarimu, taya-
ri kushiriki vitu na wengine,[c]
**19** wakijiwekea salama hazi-
na ya msingi mzuri kwa ajili
ya wakati ujao,[d] ili waushike
imara uzima ulio wa kweli.[e]
**20** Timotheo, linda yote uli-
yokabidhiwa,[f] jiepushe na ma-
neno matupu yanayocha-
fua mambo matakatifu na pia
uepuke mawazo yanayopi-
ngana ya "ujuzi" wa uwongo.[g]
**21** Kwa kujisifia ujuzi huo,
wengine wameiacha imani.

Fadhili zisizostahiliwa na
ziwe pamoja nawe.

6:17 * Au "Waamuru."

6:17 * Angalia Kamusi, uku. 2012. # Au "wasijitakie makuu."

SURA YA 6

*a* Mt 27:11; Yoh 18:33, 36; Yoh 19:10, 11
*b* 2Th 2:8; 2Ti 4:1, 8
*c* Ufu 17:14; Ufu 19:16
*d* Ebr 7:15, 16
*e* Mdo 9:3; Ufu 1:13, 16
*f* Yoh 14:19; 1Pe 3:18

Safu ya 2

*a* Mt 13:22; Mk 10:23
*b* Mhu 5:19; Mt 6:33; Yak 1:17
*c* Ro 12:13; 2Ko 8:14; Yak 1:27
*d* Mt 6:20
*e* Lu 16:9
*f* 2Ti 1:13, 14; 2Ti 3:14; 2Ti 4:5
*g* 1Ko 2:13; 1Ko 3:19; Kol 2:8

### BARUA YA PILI KWA

# TIMOTHEO

YALIYOMO

**1** Paulo, mtume wa Kristo
Yesu kwa mapenzi ya Mu-
ngu kulingana na ahadi ya uzi-
ma ambao ni kupitia Kristo
Yesu,[a] **2** kwa Timotheo, mto-
to mpendwa:[b]
Na uwe na fadhili zisizosta-
hiliwa, rehema, na amani ku-
toka kwa Mungu Baba na Kri-
sto Yesu Bwana wetu.
**3** Ninamshukuru Mungu,
ninayemtolea utumishi mtaka-
tifu kama mababu zangu wa-
livyofanya, na nikiwa na dha-
miri safi, siachi kamwe ku-
kukumbuka katika dua zangu
usiku na mchana. **4** Ninapo-
kumbuka machozi yako, nina-
tamani kukuona ili nijawe na
shangwe. **5** Kwa maana ni-
naikumbuka imani yako isi-
yo na unafiki,[c] ambayo kwa-
nza ilikuwa ndani ya nyanya
yako Loisi na mama yako Eu-
nike, lakini ambayo nina haki-
ka imo ndani yako pia.
**6** Kwa sababu hii ninaku-
kumbusha uichochee kama
moto zawadi ya Mungu iliyo
ndani yako uliyopokea nilipo-
weka mikono yangu juu yako.[d]
**7** Kwa maana Mungu ha-
kutupatia roho ya woga,[e]
bali roho ya nguvu[f] na ya upe-
ndo na ya utimamu wa aki-
li. **8** Basi usione aibu kuhu-
su ushahidi juu ya Bwana
wetu,[g] au kunihusu mimi,
mfungwa kwa ajili yake,
bali shiriki katika kuvumilia
dhiki[h] kwa ajili ya habari nje-
ma kwa kutegemea nguvu za
Mungu.[a] **9** Yeye alituokoa na
kutuita kwa mwito mtakati-
fu,[b] si kwa sababu ya mate-
ndo yetu, bali kwa sababu ya
kusudi lake mwenyewe na fa-
dhili zisizostahiliwa.[c] Tuli-
pewa fadhili hizo kuhusiana
na Kristo Yesu kabla ya nya-
kati za kale, **10** lakini sasa
zimefanywa kuwa wazi kabi-
sa kupitia ufunuo wa Mwoko-
zi wetu, Kristo Yesu,[d] amba-
ye amefuta kifo[e] na kuangaza
nuru juu ya uzima[f] na kutowe-
za kuharibika[g] kupitia habari
njema,[h] **11** ambayo kwa aji-
li yake mimi niliwekwa rasmi
kuwa mhubiri na mtume na
mwalimu.[i]
**12** Ndiyo sababu ninavumi-
lia pia mambo haya,[j] lakini
sioni aibu.[k] Kwa maana nina-
mjua Yule ambaye nimemwa-
mini, nami nina uhakika kwa-
mba anaweza kulinda kile nili-
choweka amana kwake mpaka
siku hiyo.[l] **13** Endelea kushi-
ka kigezo cha* maneno yenye
manufaa#[m] uliyosikia kutoka
kwangu kwa imani na upendo
unaotokana na muungano pa-
moja na Kristo Yesu. **14** Li-
nda amana hii nzuri kupitia
roho takatifu, inayokaa ndani
yetu.[n]
**15** Unajua jambo hili, kwa-
mba watu wote katika mkoa

**SURA YA 1**
a Yoh 3:16; Yoh 6:40, 44; 1Pe 1:3, 4
b 1Ko 4:17
c 1Ti 4:6
d 1Ti 4:14
e Ro 8:15; 1Th 2:2
f Lu 24:49; Mdo 1:8
g Ro 1:16
h Kol 1:24; 2Ti 2:3

**Safu ya 2**
a Flp 4:13; Kol 1:11
b Efe 1:4; Ebr 3:1
c Efe 2:5; Efe 2:8; Tit 3:5
d Yoh 1:14; Ebr 2:9
e 1Ko 15:54; Ebr 2:14
f Yoh 5:24; 1Yo 1:2
g 1Pe 1:3, 4
h Ro 1:16
i Mdo 9:15; 1Ti 2:7
j Mdo 9:16; Efe 3:1
k 2Ko 4:2
l 2Ti 4:8
m 1Ti 6:3, 4; Tit 1:7, 9
n Ro 8:11

**1:13** * Au “kielelezo cha.” # Au “yenye afya; yenye faida.”

wa Asia[a] wameniacha, Fige-
lo na Hermogene ni kati yao.
**16** Bwana na aionyeshe re-
hema nyumba ya Onesiforo,[b]
kwa maana aliniburudisha
mara nyingi, naye hakuaibika
kwa sababu ya minyororo ya-
ngu ya gereza. **17** Kinyume
chake, alipokuwa Roma, alini-
tafuta kwa bidii mpaka akani-
pata. **18** Bwana na amruhu-
su apate rehema kutoka kwa
Yehova* katika siku ile. Nawe
unajua vema utumishi wote
aliofanya huko Efeso.

**2** Kwa hiyo, wewe mwana-
ngu,[c] endelea kujipatia
nguvu katika fadhili zisizo-
stahiliwa zilizo katika Kristo
Yesu; **2** na mambo uliyoyasi-
kia kutoka kwangu yaliyothi-
bitishwa na mashahidi wengi,[d]
mambo hayo uwakabidhi wa-
naume waaminifu, ambao
watastahili vya kutosha ku-
wafundisha wengine. **3** Uki-
wa mwanajeshi mwema[e] wa
Kristo Yesu, shiriki katika ku-
vumilia dhiki.[f] **4** Mtu anaye-
tumikia akiwa mwanajeshi ha-
jihusishi* katika shughuli za
kibiashara# za maisha, ili apa-
te kibali cha yule aliyemwa-
ndikisha kuwa mwanajeshi.
**5** Hata katika michezo, ye-
yote anayeshindana havikwi
taji asiposhindana kulingana
na sheria.[g] **6** Mkulima ana-
yefanya kazi kwa bidii lazima
awe wa kwanza kula matunda.
**7** Fikiria daima mambo nina-
yosema; Bwana atakupatia
uelewaji* katika mambo yote.

**8** Kumbuka kwamba Yesu
Kristo alifufuliwa kutoka
kwa wafu[h] na alikuwa uzao
wa Daudi,*[a] kulingana na
habari njema ninayohubiri,[b]
**9** ambayo kwa ajili yake nina-
vumilia na kufungwa gereza-
ni kama mhalifu.[c] Hata hivyo,
neno la Mungu halifungwi.[d]
**10** Kwa sababu hiyo ninae-
ndelea kuvumilia mambo yote
kwa ajili ya wale waliochagu-
liwa,[e] ili wao pia wapate wo-
kovu ambao ni kupitia Kristo
Yesu, pamoja na utukufu wa
milele. **11** Maneno haya ya-
nategemeka: Hakika ikiwa tu-
likufa pamoja, tutaishi pamo-
ja pia;[f] **12** tukiendelea ku-
vumilia, tutatawala pamoja
pia tukiwa wafalme;[g] tukimka-
na, naye pia atatukana sisi;[h]
**13** tukikosa kuwa waaminifu,
yeye anabaki kuwa mwamini-
fu, kwa maana hawezi kujika-
na mwenyewe.

**14** Endelea kuwakumbusha
mambo haya, ukiwaagiza*
mbele za Mungu wasipigane
kuhusu maneno, jambo hilo
halina faida kabisa kwa saba-
bu linawadhuru# wale wanao-
sikiliza. **15** Fanya yote una-
yoweza ili ujitoe kwa Mungu
ukiwa mtu aliyekubaliwa, mfa-
nyakazi asiye na lolote la kuo-
nea aibu, ukilitumia sawasa-
wa neno la kweli.[i] **16** Lakini
kataa maneno matupu amba-
yo huchafua mambo mataka-
tifu,[j] kwa maana yataongoza
kwenye kutomwogopa Mungu
zaidi na zaidi, **17** na neno
lao litaenea kama kidonda ki-
nachooza. Himenayo na Fi-
leto ni kati yao.[k] **18** Watu
hao wamegeuka kutoka kwe-
nye kweli, wakisema kwamba
tayari ufufuo umetukia,[l] nao
wanapindua imani ya wengi-

**1:18** * Angalia Nyongeza A5. **2:4** * Tnn., "hajifungi." # Au labda, "shughuli za kila siku." **2:7** * Au "utambuzi."

**2:8** * Tnn., "wa mbegu ya Daudi." **2:14** * Tnn., "ukiwatolea ushahidi kamili." # Au "linawaharibu; linawavuruga."

SURA YA 1
*a* Mdo 19:10
*b* 2Ti 4:19

SURA YA 2
*c* 1Ti 1:2
*d* 2Ti 3:14
*e* 1Ti 1:18
*f* 2Ti 1:8
*g* 1Ko 9:25
*h* Mdo 2:24

Safu ya 2
*a* Mdo 2:29-32, Ro 1:3
*b* Mdo 13:23
*c* Mdo 9:16, Flp 1:7
*d* Kol 4:3, 4
*e* 2Ko 1:6, Efe 3:13, Kol 1:24
*f* Ro 6:5, 8
*g* Ufu 3:21, Ufu 20:4, 6
*h* Mt 10:33, Lu 12:9
*i* 2Ti 4:2
*j* 1Ti 4:7, 1Ti 6:20
*k* 1Ti 1:20
*l* 1Ko 15:12

ne. **19** Ingawa hivyo, msingi
imara wa Mungu unakaa
ukiwa umesimama, ukiwa na
muhuri huu: “Yehova* anawa-
jua walio wake,”[a] na “Kila mtu
anayeliitia jina la Yehova*[b] na
aukatae ukosefu wa uadilifu.”

**20** Basi ndani ya nyumba
kubwa kuna vyombo vya dha-
habu na fedha, na pia kuna
vyombo vya miti na vya udo-
ngo, na vingine ni vya ma-
tumizi yanayoheshimika la-
kini vingine ni vya matumi-
zi yasiyoheshimika. **21** Kwa
hiyo, yeyote akijiepusha na hi-
vyo vya mwisho, atakuwa ki-
faa* cha matumizi yanayohe-
shimika, kilichotakaswa, che-
nye faida kwa bwana wake, ki-
lichotayarishwa kwa ajili ya
kila kazi njema. **22** Basi zi-
kimbie tamaa za ujana, lakini
fuatilia uadilifu, imani, upe-
ndo, amani, pamoja na wale
wanaomwitia Bwana kwa
moyo safi.

**23** Isitoshe, kataa mabisha-
no ya kipumbavu na ya kiji-
nga,[c] ukijua kwamba hayo
hutokeza mapigano. **24** Kwa
maana mtumwa wa Bwana ha-
hitaji kupigana, bali anahi-
taji kuwa mpole* kwa wote,[d]
mwenye uwezo wa kufundi-
sha, anayejizuia anapokose-
wa,[e] **25** akiwafundisha kwa
upole wale wasio na mwele-
keo unaofaa.[f] Huenda Mungu
akawasaidia kutubu* na ku-
pata ujuzi sahihi wa kweli,[g]
**26** nao warudiwe na fahamu
na kutoka kwenye mtego wa
Ibilisi, kwa kuwa amewanasa
wakiwa hai ili wafanye mape-
nzi yake.[h]

**3** Lakini ujue jambo hili,
kwamba katika siku za
mwisho[a] kutakuwa na nyakati
za hatari zilizo ngumu kushu-
ghulika nazo. **2** Kwa maana
watu watakuwa wenye kuji-
penda wenyewe, wenye kupe-
nda pesa, wenye kujidai, we-
nye majivuno, wakufuru, wa-
siotii wazazi, wasio na shu-
krani, wasio washikamanifu,
**3** wasio na upendo wa asili,
wasiotaka makubaliano yoyo-
te, wachongezi, wasiojizuia,*
wakali, wasiopenda wema,
**4** wasaliti, wenye vichwa vi-
gumu, waliojaa kiburi, wanao-
penda raha badala ya kumpe-
nda Mungu, **5** wakionekana
kama watu wanaomwogopa
Mungu lakini wakizikana ngu-
vu zake;[b] nawe jiepushe nao.
**6** Kutoka miongoni mwao hui-
nuka watu wanaoingia kwa
ujanja katika nyumba na ku-
wachukua mateka wanawake
walio dhaifu ambao wamele-
mewa na mizigo ya dhambi,
wakiongozwa na tamaa mbali-
mbali, **7** wakijifunza sikuzo-
te lakini hawawezi kamwe ku-
pata ujuzi sahihi wa kweli.

**8** Basi kama vile Yane na
Yambre walivyompinga Musa,
vivyo hivyo hawa pia wanae-
ndelea kuipinga kweli. Watu
hao wamepotoshwa akili kabi-
sa, wakiwa wamekataliwa ku-
husiana na imani. **9** Hata hi-
vyo, hawatafanya maende-
leo zaidi, kwa maana upumba-
vu* wao utakuwa wazi
kwa watu wote, kama ilivyo-
kuwa kwa watu hao wawili.[c]
**10** Lakini wewe umefuata
kwa ukaribu fundisho langu,
mwendo wangu wa maisha,[d]

---

**2:19** *Angalia Nyongeza A5. **2:21** *Au “chombo.” **2:24** *Au “mwenye busara.” **2:25** *Au “kubadili mawazo.”

**3:3** *Au “wasiojidhibiti.” **3:9** *Au “ujinga.”

SURA YA 2
a Hes 16:5
b Isa 26:13
c 1Ti 1:3, 4; 1Ti 4:7; Tit 3:9
d 1Th 2:7
e Mt 5:39
f Met 15:1; Gal 6:1; Tit 3:2; 1Pe 3:15
g 1Ti 2:3, 4
h Yoh 13:27; Mdo 5:3; 1Ti 1:20

Safu ya 2

SURA YA 3
a Mt 24:3; 1Ti 4:1; 2Pe 3:3; Yud 17, 18
b Mt 7:15; Mt 7:22, 23
c Kut 7:11, 12; Kut 9:11
d 1Ko 4:17; 2Ti 1:13

kusudi langu, imani yangu,
subira yangu, upendo wangu,
uvumilivu wangu, **11** mate-
so na shida kama zile nilizopa-
ta huko Antiokia,[a] Ikoniamu,[b]
na Listra.[c] Nilivumilia mate-
so hayo, naye Bwana alinio-
koa kutoka katika hayo yote.[d]
**12** Kwa kweli, wote wanaota-
mani kuishi kwa ujitoaji-
kimungu* katika ushirika na
Kristo Yesu watateswa pia.[e]
**13** Lakini watu waovu na wa-
janja wataendelea kutoka uba-
ya mpaka ubaya zaidi, waki-
potosha na kupotoshwa.[f]

**14** Hata hivyo, endelea ku-
fuata mambo uliyojifunza
na uliyoshawishiwa kuamini,[g]
ukijua ulijifunza mambo hayo
kutoka kwa nani, **15** na kwa-
mba tangu utoto mchanga[h]
umeyajua maandishi mataka-
tifu,[i] ambayo yanaweza kuku-
fanya uwe mwenye hekima ili
upate wokovu kupitia imani
katika Kristo Yesu.[j] **16** Kila
Andiko limeongozwa na roho
ya Mungu[k] nalo ni lenye faida
kwa kufundisha,[l] kwa kukari-
pia, kwa kunyoosha* mambo,
kwa kutia nidhamu katika ua-
dilifu,[m] **17** ili mtu wa Mungu
awe na uwezo kamili, akiwa
na vifaa kamili kwa ajili ya
kila kazi njema.

**4** Ninakuagiza kwa uzito
mbele za Mungu na Kri-
sto Yesu, ambaye atawahu-
kumu[n] walio hai na wafu,[o] na
kwa ufunuo[p] wake na Ufalme
wake:[q] **2** Lihubiri neno;[r] fa-
nya hivyo kwa uharaka katika
nyakati zinazofaa na nyakati
ngumu; karipia,[s] kemea, himi-
za, kwa subira yote na ustadi
wa kufundisha.[t] **3** Kwa maa-
na kutakuwa na wakati amba-
po hawatalivumilia fundisho
lenye manufaa,*[a] bali, kuli-
ngana na tamaa zao, watajiku-
sanyia walimu ili masikio yao
yafurahishwe.#[b] **4** Wataacha
kuisikiliza ile kweli, nao wa-
tageukia hadithi za uwongo.
**5** Ingawa hivyo, wewe tunza
akili zako katika mambo yote,
vumilia hali ngumu,[c] fanya
kazi ya mweneza-injili,* timiza
kikamili huduma yako.[d]

**6** Kwa maana mimi tayari
ninamiminwa kama toleo la
kinywaji,[e] na wakati wangu
wa kufunguliwa[f] umekaribia
sana. **7** Nimepigana pigano
zuri,[g] nimekimbia mbio mpa-
ka mwisho,[h] nimeishika imani.
**8** Tangu sasa na kuendelea
nimewekewa akiba ya taji la
uadilifu,[i] ambalo Bwana, aliye
mwamuzi mwadilifu,[j] atanipa
kuwa thawabu katika siku ile,[k]
lakini si mimi tu, bali pia wote
ambao wamependa kufunuli-
wa kwake.

**9** Jitahidi kabisa ili uje kwa-
ngu upesi. **10** Kwa maana
Dema[l] ameniacha kwa sababu
aliupenda mfumo wa mambo*
wa sasa, naye ameenda The-
salonike, Kresensi ameenda
Galatia, Tito ameenda Dalma-
tia. **11** Luka tu ndiye aliye
pamoja nami. Mchukue Marko
uje pamoja naye, kwa maana
ni mwenye faida kwangu kati-
ka huduma. **12** Lakini nime-
mtuma Tikiko[m] aende Efeso.
**13** Utakapokuja, ilete ile ka-
nzu niliyomwachia Karpo kule
Troa, na vile vitabu vya kuku-
njwa, hasa vile vya ngozi.

---

**3:12; 4:10** * Angalia Kamusi, uku. 2012.
**3:16** * Au “kurekebisha.”

**4:3** * Au “lenye afya; lenye faida.” # Au “waambiwe mambo wanayotaka kusikia.” **4:5** * Au “endelea kuhubiri habari njema.”

---

**SURA YA 3**
a Mdo 13:50
b Mdo 14:1, 5, 6
c Mdo 14:19
d 2Ko 1:10
e Mt 16:24 Yoh 15:20 Mdo 14:22
f 2Th 2:11 1Ti 4:1
g 2Ti 1:13
h Met 22:6
i Mdo 16:1, 2
j Yoh 5:39
k Yoh 14:26 2Pe 1:21
l Ro 15:4
m 1Ko 10:11

**SURA YA 4**
n Yoh 5:22 Mdo 17:31 2Ko 5:10
o Yoh 5:28, 29 Mdo 10:42
p 1Ti 6:14, 15 1Pe 5:4
q Ufu 11:15 Ufu 12:10
r 2Ti 2:15
s 1Ti 5:20 Tit 1:7, 9 Tit 1:13 Tit 2:15
t 2Ti 2:24, 25

**Safu ya 2**
a 1Ti 1:9, 10
b 1Ti 4:1
c 2Ti 1:8 2Ti 2:3
d Ro 15:19 Kol 1:25
e Hes 28:6, 7
f Flp 1:23
g 1Ko 9:26 1Ti 6:12
h Flp 3:14
i 1Ko 9:25 Yak 1:12
j Yoh 5:22
k 1Pe 5:4 Ufu 2:10
l Kol 4:14 Flm 23, 24
m Efe 6:21 Kol 4:7

**14** Aleksanda yule fundi wa
shaba alinisababishia madha-
ra mengi. Yehova* atamlipa
kulingana na matendo yake.[a]
**15** Nawe pia jihadhari naye,
kwa maana aliupinga ujumbe
wetu kwa kadiri kubwa sana.

**16** Katika kujitetea kwangu
mara ya kwanza hakuna ye-
yote aliyekuja upande wangu,
bali wote waliniacha—wasi-
hukumiwe kwa jambo hilo.
**17** Lakini Bwana alisimama
karibu nami na kunitia ngu-
vu, ili kupitia kwangu kazi ya
kuhubiri itimizwe kikamili na
mataifa yote yaisikie;[b] nami
niliokolewa kutoka katika
kinywa cha simba.[c] **18** Bwa-
na atanikomboa kutoka ka-
tika kila tendo la uovu naye
ataniokoa kwa ajili ya Ufalme
wake wa mbinguni.[a] Utukufu
na uwe kwake milele na mile-
le. Amina.

**19** Uwape salamu zangu
Priska na Akila[b] na nyumba ya
Onesiforo.[c]

**20** Erasto[d] alibaki Korin-
tho, lakini nilimwacha Trofi-
mo[e] akiwa mgonjwa huko Mi-
leto. **21** Jitahidi kabisa ili
ufike kabla ya majira ya bari-
di kali.

Eubulo anakutumia salamu
zake, na pia Pudensi na Lino
na Klaudia na ndugu wote.

**22** Bwana na awe pamoja
na roho unayoonyesha. Fadhi-
li zake zisizostahiliwa na ziwe
pamoja nawe.

**4:14** *Angalia Nyongeza A5.

SURA YA 4
*a* Zb 28:4; Zb 62:12; Met 24:12
*b* Mdo 9:15
*c* Zb 22:21

Safu ya 2
*a* Ufu 20:4
*b* Ro 16:3
*c* 2Ti 1:16
*d* Mdo 19:22
*e* Mdo 21:29

KWA
# TITO

YALIYOMO



**1** Paulo, mtumwa wa Mungu
na mtume wa Yesu Kristo
kulingana na imani ya walio-
chaguliwa wa Mungu, na uju-
zi sahihi wa ile kweli
ambayo inapatana na ujitoaji-
kimungu* **2** na inayotege-
mea tumaini la uzima wa mi-
lele[a] ambao Mungu, asiyewe-
za kusema uwongo,[b] aliahidi
zamani za kale; **3** lakini kwa

**1:1** *Angalia Kamusi, uku. 2012.

Safu ya 2

SURA YA 1
*a* Ro 6:23
*b* Hes 23:19

wakati wake, alifanya neno
lake lijulikane kupitia kazi ya
kuhubiri ambayo nilikabidhi-
wa[a] kulingana na amri ya Mwo-
kozi wetu, Mungu; **4** kwa
Tito, mwanangu halisi kulinga-
na na imani tunayoshiriki:

Na uwe na fadhili zisizosta-
hiliwa na amani kutoka kwa
Mungu Baba na Kristo Yesu
Mwokozi wetu.

**5** Nilikuacha Krete ili ureke-
bishe mambo yaliyokuwa na
kasoro* na kuweka rasmi wa-
zee katika jiji moja baada ya li-
ngine, kama nilivyokuagiza:
**6** ikiwa kuna mwanamume
asiye na shtaka, mume wa mke
mmoja, mwenye watoto wa-
naoamini ambao hawana ma-
shtaka ya kuwa wapotovu* au
waasi.[b] **7** Mwangalizi ni msi-
mamizi aliyechaguliwa na Mu-
ngu, hivyo hapaswi kuwa na
shtaka, asiwe mshupavu,[c] asi-
we mwenye kukasirika upe-
si,[d] asiwe mlevi, asiwe mka-
tili,* asiwe na pupa ya mapa-
to yasiyo ya haki, **8** bali awe
mkaribishaji wageni,*[e] anaye-
penda mema, mwenye utima-
mu wa akili,#[f] mwadilifu, mshi-
kamanifu,[g] anayejidhibiti,[h]
**9** anayefuata kikamili neno la
uaminifu* katika ustadi wake
wa kufundisha,[i] ili aweze ku-
tia moyo# kwa fundisho lenye
manufaa△[j] na pia kuwakaripia[k]
wale ambao hulipinga.

**10** Kwa maana kuna watu
wengi waasi, wanaoongea ma-
neno yasiyo na faida, na wada-
nganyifu, hasa wale wanaoshi-
kamana na tohara.[a] **11** Lazi-
ma watu hao wanyamazishwe,
kwa sababu wanaendelea ku-
potosha imani ya nyumba nzi-
ma nzima kwa kufundisha
mambo ambayo hawapaswi,
wakiwa na nia ya kupata ma-
pato yasiyo ya haki. **12** Mmo-
ja wao, nabii wao wenye-
we, alisema: "Wakrete ni wao-
ngo sikuzote, wanyama hatari
wa mwituni, walafi wasiofanya
kazi."

**13** Ushahidi huu ni wa kwe-
li. Kwa sababu hiyo ende-
lea kuwakaripia kwa ukali ili
wawe na imani yenye afya,
**14** na wasisikilize hadithi
za uwongo za Kiyahudi na
amri za watu ambao wanaia-
cha kweli. **15** Vitu vyote ni
safi kwa watu safi;[b] lakini kwa
watu waliochafuliwa na wasio
na imani hakuna chochote ki-
licho safi, kwa kuwa akili na
dhamiri zao zimechafuliwa.[c]
**16** Wao hutangaza hadhara-
ni kwamba wanamjua Mungu,
lakini wanamkana kwa mate-
ndo yao,[d] kwa sababu ni we-
nye kuchukiza, wasiotii, na
wasiostahili kufanya kazi yo-
yote njema.

**2** Hata hivyo, wewe endelea
kusema mambo yanayopa-
tana na fundisho lenye ma-
nufaa.△[e] **2** Wanaume wenye
umri mkubwa wanapaswa
kuwa wenye kiasi katika ma-
zoea, wanaochukua mambo
kwa uzito, wenye utimamu wa
akili, wenye imani yenye
afya, wenye upendo, na wavu-
milivu. **3** Vilevile wanawake
wenye umri mkubwa wanapa-
swa kuwa wenye tabia ya ku-
mhofu Mungu, wasiwe wacho-
ngezi, wala wasiwe watumwa
wa divai nyingi, wawe walimu
wa yaliyo mema; **4** ili wawa-

---

**1:5** *Au "upungufu." **1:6** *Au "watu-kutu." **1:7** *Au "asiwe mpiga watu." **1:8** *Au "mkarimu." #Au "anayefanya maamuzi mazuri; mwenye busara." **1:9** *Au "ujumbe wenye kutegemeka." #Au "kuhimiza." **1:9; 2:1** △Au "lenye afya; lenye faida."

**SURA YA 1**
*a* Mdo 9:15
*b* 1Ti 3:2-7
*c* 2Pe 2:10
*d* Yak 1:19
*e* 1Pe 4:9
*f* Ro 12:3; 1Ti 3:2
*g* 1Ti 2:8
*h* 2Ti 2:24; Yak 3:13
*i* 1Ti 4:16; 1Ti 6:3, 4
*j* 1Ti 1:9, 10; 2Ti 1:13
*k* 1Ti 5:20; 2Ti 4:2; Tit 1:13; Ufu 3:19

**Safu ya 2**
*a* Mdo 15:1
*b* Ro 14:14
*c* Mt 15:11
*d* Mt 7:16-18

**SURA YA 2**
*e* 1Ti 4:16; 2Ti 1:13

shauri* wanawake vijana wa-
wapende waume zao, wawape-
nde watoto wao, 5 wawe na
utimamu wa akili, safi kiadili,
wanaofanya kazi nyumbani,*
wema, wanaojitiisha kwa wau-
me zao,[a] ili neno la Mungu li-
situkanwe.
6 Vivyo hivyo, endelea ku-
wahimiza wanaume vijana
wawe na utimamu wa aki-
li,[b] 7 ukiwawekea mfano
mzuri wa matendo mema ka-
tika mambo yote. Fundisha
mambo safi* kwa uzito wote,[c]
8 ukitumia maneno yenye
manufaa* yasiyoweza kulau-
miwa,[d] ili kuwaaibisha wale
wanaopinga, wakiwa hawana
jambo lolote baya# la kusema
kutuhusu.[e] 9 Watumwa na
wajinyenyekeze kwa mabwa-
na wao katika mambo yote,[f]
wakijitahidi kuwapendeza,
wasibishane nao, 10 wasiwe
wakiwaibia,[g] bali wawe waa-
minifu kabisa, ili katika
mambo yote walipambe fundi-
sho la Mwokozi wetu, Mungu.[h]
11 Kwa maana Mungu ame-
onyesha fadhili zisizostahili-
wa kwa kuwaletea wokovu
watu wa namna zote.[i] 12 Nazo
zinatuzoeza kukataa matendo
yasiyompendeza Mungu na ta-
maa za ulimwengu[j] na kuishi
kwa utimamu wa akili, uadi-
lifu, na ujitoaji-kimungu* ka-
tika mfumo huu wa mambo,#[k]
13 huku tukingojea tumaini
lenye furaha[l] na kufunuliwa
kwenye utukufu kwa Mungu
mkuu na kwa Mwokozi wetu,
Yesu Kristo, 14 aliyejitoa
kwa ajili yetu[a] ili atuweke
huru*[b] kutoka katika kila na-
mna ya uasi sheria na kujisa-
fishia watu walio mali yake ya
pekee, wenye bidii katika ma-
tendo mema.[c]
15 Endelea kusema mambo
haya na kuhimiza* na ku-
karipia kwa mamlaka kami-
li.[d] Usiache mtu yeyote aku-
dharau.

3 Endelea kuwakumbusha
wajitiishe na kuzitii seri-
kali na mamlaka,[e] wawe taya-
ri kwa ajili ya kila kazi njema,
2 wasiseme vibaya kumhusu
yeyote, wasiwe wagomvi, bali
wawe na usawaziko,[f] wakio-
nyesha upole wote kwa watu
wote.[g] 3 Kwa maana hata
sisi wakati mmoja tulikuwa
watu wasio na akili, wasiotii,
waliopotoshwa, watumwa wa
tamaa na anasa mbalimbali,
tukiendeleza ubaya na wivu,
tukiwa wenye kuchukiza, na
kuchukiana.
4 Hata hivyo, fadhili za
Mwokozi wetu, Mungu,[h] na
upendo wake kwa wanadamu
ulipofunuliwa, 5 (si kwa sa-
babu ya matendo yoyote ya
uadilifu tuliyokuwa tumefa-
nya,[i] bali kwa sababu ya re-
hema yake),[j] alituokoa kupi-
tia kuoshwa kulikotuleta kwe-
nye uzima,[k] na kwa kutufanya
wapya kupitia roho takatifu.[l]
6 Aliimimina roho hii kwa
wingi* juu yetu kupitia Yesu
Kristo Mwokozi wetu,[m] 7 ili
baada ya kutangazwa kuwa
waadilifu kupitia fadhili zake
zisizostahiliwa,[n] sisi tuwe
warithi[o] kulingana na tumaini
la uzima wa milele.[p]

2:4 *Au “wawakumbushe; wawazoeze.” 2:5 *Au “wanaotunza nyumba zao.” 2:7 *Au labda, “Fundisha kwa usafi.” 2:8 *Au “yenye afya; yenye faida.” #Au “ovu.” 2:12 *Angalia Kamusi, uku. 2012. #Angalia Kamusi, uku. 2012, “Mfumo wa mambo.”

2:14 *Tnn., “atutolee fidia; atukomboe.” 2:15 *Au “kutia moyo.” 3:6 *Au “kwa ukarimu.”

SURA YA 2
a 1Ko 14:34, 35; 1Pe 3:1, 2
b Ro 12:3; 1Pe 5:5
c 2Ti 2:15
d Kol 3:8
e 1Pe 2:15
f Efe 6:5; 1Ti 6:1; 1Pe 2:18
g Efe 4:28
h Mt 5:16
i Ro 5:18
j 1Yo 2:16
k Ro 12:2
l 1Pe 1:13

Safu ya 2
a Mt 20:28; 1Ti 2:5, 6
b Efe 1:7; Kol 1:13, 14
c Efe 2:10; Ebr 9:14
d 2Ti 4:2

SURA YA 3
e Mk 12:17; Ro 13:1; 1Pe 2:13, 14
f Flp 4:5; Yak 3:17
g Met 15:1; Gal 6:1; Efe 4:1, 2; 1Ti 6:11; 2Ti 2:24, 25; 1Pe 3:15
h Lu 6:35; Ro 2:4; Efe 4:32
i Kum 9:5; Ro 3:10; Gal 3:21
j Ro 5:15, 21; Ro 6:23
k Ro 5:18
l Yoh 3:5; Ro 8:23; 2Ko 5:17
m Mdo 2:33
n Ro 3:24; Gal 2:15, 16
o Ro 8:17
p Ro 6:23

**8** Maneno haya ni yenye ku-
tegemeka, na ninataka uende-
lee kuyakazia mambo haya,
ili wale ambao wamemwa-
mini Mungu waendelee kuka-
za fikira zao katika kudumi-
sha matendo mema. Mambo
haya ni mema na yanawanu-
faisha watu.

**9** Lakini epuka mabishano
ya kipumbavu na kubisha-
na kuhusu ukoo na mizozo na
mapambano kuhusu Sheria,
kwa maana mambo hayo ha-
yana faida na ni ya ubatili.[a]
**10** Kuhusu mtu anayeendele-
za madhehebu,[b] mwepukeni[c]
baada ya kumwonya* mara ya
kwanza na ya pili,[d] **11** kwa
kuwa mtu kama huyo ameia-
cha njia na anafanya dhambi,
naye amejihukumu.

**3:10** * Au "kumkemea."

SURA YA 3
*a* 1Ti 1:3, 4; 1Ti 6:3-5
*b* 1Ko 11:19; Ufu 2:6
*c* Ro 16:17; 2Yo 10
*d* 2Ti 4:2

Safu ya 2
*a* Mdo 20:4; Efe 6:21; 2Ti 4:12
*b* 1Ko 9:14; Gal 6:6; Ebr 13:16
*c* 1Ko 9:11
*d* Kol 1:10

**12** Nitakapomtuma Artema
au Tikiko[a] kwako, jitahidi kuja
Nikopoli unione, kwa maana
nimeamua kukaa huko maji-
ra ya baridi kali. **13** Jitahi-
di kabisa kuwapa Zena, aliye
na ujuzi wa Sheria, na Apo-
lo vitu wanavyohitaji ili wa-
sikose kitu chochote kwa aji-
li ya safari yao.[b] **14** Lakini
acha watu wetu pia wajifunze
kuendelea kufanya matendo
mema ili wasaidie kunapo-
kuwa na uhitaji wa dharu-
ra,[c] ili wasikose kuzaa matu-
nda.*[d]

**15** Wote walio pamoja nami
wanakusalimu. Wape salamu
zangu wale wanaotupenda ka-
tika imani.

Fadhili zisizostahiliwa za
Mungu na ziwe pamoja nanyi
nyote.

**3:14** * Au "kupata matokeo mazuri."

KWA

# FILEMONI

YALIYOMO



**1** Paulo, mfungwa[a] kwa aji-
li ya Kristo Yesu, na Timo-
theo[b] ndugu yetu, kwa File-
moni mfanyakazi mwenze-
tu mpendwa, **2** na kwa Afia
dada yetu, na kwa Arkipo[c]
mwanajeshi mwenzetu, na
kwa kutaniko lililo katika
nyumba yako:[a]

**3** Na muwe na fadhili zisi-
zostahiliwa na amani kuto-
ka kwa Mungu Baba yetu na
Bwana Yesu Kristo.

*a* Efe 4:1
*b* Mdo 16:1, 2; Ebr 13:23
*c* Kol 4:17

Safu ya 2
*a* Ro 16:5; 1Ko 16:19

**4** Sikuzote ninamshukuru
Mungu wangu ninapokutaja
katika sala zangu,[a] **5** ni-
napoendelea kusikia kuhu-
su imani na upendo wako
kwa* Bwana Yesu na kwa*
watakatifu wote. **6** Ninasa-
li kwamba imani unayoshiriki
na wengine ikuchochee kuta-
mbua kila jambo jema tulilo
nalo kupitia Kristo. **7** Kwa
maana nilipata shangwe nyi-
ngi na faraja niliposikia ku-
husu upendo wako, kwa
sababu wewe ndugu ume-
burudisha mioyo ya wataka-
tifu.*

**8** Kwa sababu hiyo, ingawa
nina uhuru mkubwa wa ku-
sema kuhusiana na Kristo wa
kukuagiza ufanye jambo lina-
lofaa, **9** ni afadhali nikusihi
kwa msingi wa upendo, kwa
kuwa mimi Paulo ni mwana-
mume mzee, ndiyo, sasa pia
ni mfungwa kwa ajili ya Kri-
sto Yesu. **10** Ninakusihi kwa
ajili ya mwanangu Onesimo,[b]
ambaye nimekuwa baba yake[c]
nikiwa gerezani.* **11** Zama-
ni hakukufaa kitu, lakini sasa
ni mwenye faida kwako na
kwangu pia. **12** Ninamrudi-
sha kwako, ndiyo yeye, moyo
wangu mwenyewe.*

**13** Ningependa akae nami
hapa, ili achukue nafasi yako
katika kunihudumia nikiwa
nimefungwa kwa ajili ya ha-
bari njema.[d] **14** Lakini si-
taki kufanya jambo lolote bila
ruhusa yako, ili ufanye tendo
lako jema kwa hiari, bali si
kwa kulazimishwa.[a] **15** Kwa
kweli, labda ndiyo sababu ali-
toroka kwa muda mfupi,* ili
arudi kwako milele, **16** si
akiwa mtumwa tena,[b] bali zai-
di ya mtumwa, akiwa ndu-
gu mpendwa,[c] hasa kwangu,
lakini hata zaidi kwako ka-
tika mwili na katika Bwana.
**17** Kwa hiyo, ikiwa unaniona
mimi kuwa rafiki yako,* mpo-
kee kwa fadhili jinsi ambavyo
ungenipokea mimi. **18** Zai-
di ya hayo, ikiwa alikuko-
sea au ana deni lako, basi ni-
dai mimi. **19** Mimi Paulo ni-
naandika kwa mkono wangu
mwenyewe: Nitakulipa—si-
hitaji kukukumbusha kwa-
mba hata wewe una deni la-
ngu, yaani, uhai wako mwe-
nyewe. **20** Ndiyo, ndugu, ni-
naomba unisaidie jambo hili
katika Bwana; burudisha
moyo wangu* kuhusiana na
Kristo.

**21** Ninakuandikia nikiwa
na uhakika kwamba utaku-
bali, nikijua utafanya hata
zaidi ya jambo ninalokuo-
mba. **22** Lakini pamoja na
hayo, pia nitayarishie makao,
kwa maana ninatumaini kwa-
mba kupitia sala zenu nitaru-
dishwa kwenu.*[d]

**23** Epafra[e] mfungwa mwe-
nzangu katika muunga-
no na Kristo Yesu anaku-
salimu, **24** pia wafanyakazi
wenzangu Marko, Aristarko,[f]
Dema,[g] na Luka.[h]

**25** Fadhili zisizostahiliwa
za Bwana Yesu Kristo na ziwe
na roho mnayoonyesha.

a Efe 1:15, 16; 1Th 1:2
b Kol 4:9
c 1Ko 4:15
d Efe 6:19, 20; Flp 1:7

Safu ya 2
a 2Ko 9:7
b 1Ko 7:22
c 1Ti 6:2
d Flp 2:24
e Kol 1:7; Kol 4:12, 13
f Mdo 19:29; Mdo 27:2; Kol 4:10
g 2Ti 4:10
h Kol 4:14

**5** * Au “kuelekea” **7** * Au “upendo mwororo wa watakatifu.” **10** * Tnn., “katika vifungo.” **12, 20** * Au “upendo wangu mwororo.”

**15** * Tnn., “saa moja.” **17** * Tnn., “mshiriki wako.” **22** * Au “nitawekwa huru kwa ajili yenu.”

KWA

# WAEBRANIA

YALIYOMO

1 Zamani za kale, Mungu ali-
zungumza na mababu zetu
kupitia manabii katika pindi
nyingi na kwa njia nyingi.[a]
2 Lakini sasa mwishoni mwa
siku hizi amezungumza nasi
kupitia Mwana,[b] aliyemwe-
ka rasmi kuwa mrithi wa vitu
vyote,[c] na kupitia kwake alii-
fanya mifumo ya mambo.*[d]
3 Yeye ndiye mng'ao wa utu-
kufu wa Mungu[e] na mfano ka-
mili wa utu wake,[f] naye hute-
gemeza vitu vyote kwa neno la
nguvu zake. Na baada ya ku-
zitakasa dhambi zetu,[g] aliketi
kwenye mkono wa kuume wa
Ukuu huko juu.[h] 4 Kwa hiyo
amekuwa bora kuliko malai-
ka,[i] kwa maana amerithi jina
bora kabisa kuliko lao.[j]
5 Kwa mfano, Mungu aliwa-
hi kumwambia nani kati ya
malaika: "Wewe ni mwanangu;
leo nimekuwa baba yako"?[k] Na
tena: "Nitakuwa baba yake,
naye atakuwa mwanangu"?[l]
6 Lakini anapomleta tena
Mzaliwa wake wa kwanza[m] ka-
tika dunia inayokaliwa, anase-
ma: "Malaika wote wa Mungu
na wamsujudie."*
7 Pia, anasema kuhusu ma-
laika: "Huwafanya malaika
wake kuwa roho, na wahu-
dumu wake*[n] kuwa mwali wa
moto."[o] 8 Lakini kumhusu
Mwana, anasema: "Mungu ni
kiti chako cha ufalme[p] milele
na milele, na fimbo ya Ufalme
wako ni fimbo ya unyoofu.*
9 Ulipenda uadilifu, nawe
ukachukia uasi sheria. Ndiyo
sababu Mungu, Mungu wako,
amekutia mafuta[q] kwa mafuta
ya kushangilia kuliko wenza-
ko."[a] 10 Na: "Hapo mwanzo-
ni, Ee Bwana, uliiweka misingi
ya dunia, na mbingu ni kazi za
mikono yako. 11 Hizo zitaa-
ngamia, lakini wewe utadumu;
na zote zitachakaa kama vazi,
12 nawe utazikunja kama ka-
nzu, kama vazi, nazo zitaba-
dilishwa. Lakini wewe ni yule-
yule, na miaka yako haitafikia
mwisho kamwe."[b]
13 Lakini amewahi kumwa-
mbia malaika yupi hivi: "Keti
kwenye mkono wangu wa
kuume mpaka niwaweke maa-
dui wako kuwa kiti cha mi-
guu yako"?[c] 14 Je, wao wote
si roho kwa ajili ya utumishi
mtakatifu,*[d] waliotumwa ku-
hudumu kwa ajili ya wale wa-
takaorithi wokovu?

2 Hiyo ndiyo sababu ni la-
zima tuyakazie uangali-
fu zaidi kuliko ilivyo kawai-
da mambo tuliyosikia,[e] ili tusi-
peperushwe kamwe.[f] 2 Kwa
maana ikiwa neno lililosemwa
kupitia malaika[g] lilikuwa haki-
ka, na kila kosa na tendo la
kutotii liliadhibiwa kupatana
na haki,[h] 3 je, sisi tutapo-
nyoka ikiwa tumepuuza wo-
kovu huo mkuu?[i] Kwa kuwa
ulianza kusemwa kupitia Bwa-
na wetu[j] nasi tukathibitishiwa
na wale waliomsikia, 4 huku
Mungu akijiunga katika ku-
toa ushahidi kwa ishara na
mambo ya ajabu* na matendo
mbalimbali yenye nguvu[k] na
roho takatifu iliyotolewa kuli-
ngana na mapenzi yake.[l]
5 Kwa maana dunia inayo-
kaliwa inayokuja,[m] ambayo
tunazungumza kuihusu hajai-
tiisha chini ya malaika. 6 La-
kini mahali fulani shahidi

---

1:2 * Angalia Kamusi, uku. 2012, "Mfumo wa mambo." 1:6 * Au "wamwinamie." 1:7 * Au "watumishi wake wa watu wote." 1:8 * Au "haki."

1:14 * Au "utumishi wa watu wote." 2:4 * Au "miujiza."

---

SURA YA 1
a Kut 24:3 Hes 12:8 Yer 7:25
b Mt 17:5
c Zb 2:8
d Yoh 1:3 1Ko 8:6 Kol 1:16
e Yoh 1:14 Yoh 17:5
f Kol 1:15
g Ebr 9:26
h Zb 110:1 Mdo 2:32, 33 Mdo 7:55
i Efe 1:20, 21 1Pe 3:22
j Mdo 4:12 Flp 2:9, 10
k Zb 2:7
l 2Sa 7:14 Mk 1:11 Lu 9:35 2Pe 1:17
m Yoh 1:14 Ro 8:29 Kol 1:15
n Zb 91:11 Lu 22:43
o Zb 104:4
p Mt 28:18 Ufu 3:21
q Isa 61:1 Lu 3:21, 22 Lu 4:18

Safu ya 2
a Zb 45:6, 7
b Zb 102:25-27
c Zb 110:1 Mt 22:44
d Zb 34:7 Zb 91:11 Mdo 5:18, 19

SURA YA 2
e Lu 8:15
f Zb 73:2 Ebr 3:12 2Pe 3:17
g Gal 3:19
h Kum 4:3 Yud 5
i Ebr 10:28, 29
j Mk 1:14
k Mdo 2:22
l 1Ko 12:11
m Mdo 17:31 2Pe 3:13

mmoja alisema: “Mwanadamu
ni nini hivi kwamba unamwe-
ka akilini, au mwana wa
mtu hivi kwamba unamtunza?[a]
**7** Ulimfanya awe mdogo kido-
go kuliko malaika; ulimvika
taji kwa utukufu na heshima,
na kumweka juu ya kazi za mi-
kono yako. **8** Ulivitiisha vitu
vyote chini ya miguu yake.”[b]
Kwa kuvitiisha vitu vyote chi-
ni yake,[c] Mungu hakuacha kitu
chochote kisichotiishwa chi-
ni yake.[d] Ingawa hivyo, bado
hatuoni vitu vyote vikiwa vi-
metiishwa chini yake.[e] **9** La-
kini tunamwona Yesu, aliye-
fanywa kuwa mdogo kidogo
kuliko malaika,[f] sasa amevi-
kwa taji la utukufu na heshi-
ma kwa kupatwa na kifo,[g] ili
kwa fadhili zisizostahiliwa za
Mungu aonje kifo kwa ajili ya
kila mtu.[h]

**10** Kwa maana ilifaa kwa-
mba yule ambaye kwa ajili
yake na kupitia kwake vitu
vyote vipo, katika kuleta wana
wengi kwenye utukufu,[i] ali-
paswa kumfanya Wakili Mkuu
wa wokovu wao[j] awe mkami-
lifu kupitia mateso.[k] **11** Kwa
maana yule anayetakasa na
wale wanaotakaswa[l] pia wote
hutokana na mmoja,[m] na kwa
sababu hiyo yeye haoni aibu
kuwaita ndugu,[n] **12** kama
anavyosema: “Nitalitangaza
jina lako kwa ndugu za-
ngu; katikati ya kutaniko ni-
takusifu kwa wimbo.”[o] **13** Na
tena: “Nitamtegemea yeye.”[p]
Na tena: “Tazama! Mimi na wa-
toto wadogo, ambao Yehova*
alinipa.”[q]

**14** Basi, kwa kuwa “wato-
to wadogo” ni washiriki wa
damu na mwili, vivyo hivyo
yeye pia aliyashiriki mambo
hayo,[a] ili kupitia kifo chake
amwangamize yule aliye na
uwezo wa kusababisha kifo,[b]
yaani, Ibilisi,[c] **15** na ili awa-
weke huru* wale wote walio-
kuwa chini ya utumwa katika
maisha yao yote kwa kuogo-
pa kifo.[d] **16** Kwa maana kwa
kweli yeye hawasaidii malaika,
bali anasaidia uzao wa* Abra-
hamu.[e] **17** Kwa hiyo alipa-
swa kuwa kama “ndugu” zake
katika mambo yote,[f] ili awe
kuhani mkuu mwenye rehema
na mwaminifu katika mambo
yanayohusiana na Mungu, ili
atoe dhabihu ya upatanisho*[g]
kwa ajili ya dhambi za watu.[h]
**18** Kwa kuwa yeye mwenyewe
aliteseka alipokuwa akijaribi-
wa,[i] anaweza kuwasaidia wale
wanaojaribiwa.[j]

**3** Kwa hiyo, ndugu watakati-
fu, washiriki wa mwito* wa
mbinguni,[k] mfikirieni mtume
na kuhani mkuu tunayemku-
bali#—Yesu.[l] **2** Alikuwa mwa-
minifu kwa Yule aliyemcha-
gua,[m] kama vile Musa ali-
vyokuwa pia katika nyu-
mba yote ya Mungu.[n] **3** Kwa
maana huyo* anastahili utu-
kufu zaidi[o] kuliko Musa, kwa
kuwa yule anayejenga nyu-
mba ana heshima kuliko
nyumba yenyewe. **4** Bila sha-
ka, kila nyumba hujengwa na
mtu fulani, lakini yule aliye-
vijenga vitu vyote ni Mungu.
**5** Sasa Musa alikuwa mtumi-
shi mwaminifu katika nyumba
yote ya Huyo akiwa ushuhu-
da* wa mambo ambayo yange-
semwa baadaye, **6** lakini Kri-
sto alikuwa mwaminifu aki-

**2:13** *Angalia Nyongeza A5.

**2:15** *Au “awakomboe.” **2:16** *Tnn., “mbegu ya.” **2:17** *Au “atoe dhabihu ya kufunika dhambi; kufunika dhambi.” **3:1** *Au “mwaliko.” #Au “tunayemkiri.” **3:3** *Yaani, Yesu. **3:5** *Au “ushahidi.”

SURA YA 2
a Zb 144:3
b Zb 8:4-6
c Mt 28:18, 1Ko 15:27, Efe 1:22
d 1Pe 3:22
e Zb 110:1
f Flp 2:7
g Ufu 5:9
h Isa 53:5, 8, Ro 5:17, 1Ti 2:5, 6
i Ro 8:18, 19, 2Ko 6:18
j Mdo 5:31, Ebr 12:2
k Lu 24:26, Ebr 5:8
l Yoh 17:19, Ebr 10:14
m Yoh 20:17
n Mt 12:50, Ro 8:29
o Zb 22:22
p Isa 8:17
q Isa 8:18

Safu ya 2
a Yoh 1:14
b Ayu 1:19
c Mwa 3:15, Lu 10:18, Yoh 8:44, 1Yo 3:8, Ufu 12:9
d Isa 25:8, Ro 8:20, 21, 1Ko 15:26
e Gal 3:29
f Flp 2:7
g Ro 3:25, 1Yo 2:1, 2, 1Yo 4:10
h Ro 5:10
i Ebr 4:15
j Ebr 7:25, Ufu 3:10

SURA YA 3
k Flp 3:14, 1Th 2:12
l Ebr 8:1
m Yoh 8:29
n Hes 12:7
o Mt 17:1, 2

wa mwana[a] juu ya nyumba ya
Mungu. Sisi ni nyumba Yake,[b]
ikiwa kwa kweli tunashikilia
imara uhuru wetu wa kusema
na tumaini ambalo tunajisifia
mpaka mwisho.
**7** Kwa hiyo, kama vile roho
takatifu inavyosema,[c] “Leo
ikiwa mtaisikiliza sauti yake,
**8** msiifanye mioyo yenu kuwa
migumu kama ule wakati wa
kusababisha hasira kali, kama
siku ile ya jaribu nyikani,[d]
**9** ambayo mababu zenu wali-
niweka kwenye jaribu, na ku-
nipima, ingawa waliona ma-
tendo yangu kwa miaka 40.[e]
**10** Ndiyo sababu nilichuki-
zwa na kizazi hiki, nikasema:
‘Wao hupotoka sikuzote kati-
ka mioyo yao, nao hawazijui
njia zangu.’ **11** Kwa hiyo ni-
liapa kwa hasira yangu: ‘Ha-
wataingia katika pumziko la-
ngu.’”[f]
**12** Jihadharini, akina ndu-
gu, ili moyo mwovu unaoko-
sa imani usisitawi ndani ya ye-
yote kati yenu kwa kujiondoa
kwa Mungu aliye hai;[g] **13** la-
kini endeleeni kutiana moyo
kila siku, maadamu inaitwa
“Leo,”[h] ili yeyote kati yenu asi-
fanywe kuwa mgumu kwa ngu-
vu za udanganyifu za dhambi.
**14** Kwa maana kwa kweli
tunakuwa washiriki wa* Kri-
sto ikiwa tu tunashikilia
imara mpaka mwisho uhaki-
ka tuliokuwa nao mwanzoni.[i]
**15** Kama inavyosemwa, “Leo
ikiwa mtaisikiliza sauti yake,
msiifanye mioyo yenu kuwa
migumu kama ule wakati wa
kusababisha hasira kali.”[j]
**16** Kwa maana ni nani wa-
liosikia na bado wakamcho-
chea kuwa na hasira kali?
Kwa kweli, je, si wale wote wa-
liotoka Misri chini ya Musa?[a]
**17** Zaidi ya hayo, Mungu ali-
chukizwa na akina nani kwa
miaka 40?[b] Je, si wale waliote-
nda dhambi, ambao maiti zao
zilianguka nyikani?[c] **18** Naye
aliapa kwa akina nani kwamba
hawataingia katika pumziko
lake? Je, si wale waliotenda
kwa kutotii? **19** Kwa hiyo tu-
naona kwamba hawakuingia
kwa sababu walikosa imani.[d]

**4** Kwa hiyo, kwa kuwa aha-
di ya kuingia katika pu-
mziko lake bado ipo, acheni
tuwe macho* ili yeyote kati
yenu asionekane amepungu-
kiwa.[e] **2** Kwa maana sisi pia
tumetangaziwa habari njema,[f]
kama walivyotangaziwa; lakini
neno walilosikia halikuwaletea
faida, kwa sababu hawakuu-
nganishwa kwa imani pamo-
ja na wale waliosikia. **3** Kwa
maana sisi ambao tumeonye-
sha imani tunaingia katika pu-
mziko, kama alivyosema: “Kwa
hiyo niliapa kwa hasira ya-
ngu, ‘Hawataingia katika pu-
mziko langu,’”[g] ingawa kazi
zake zilimalizika tangu kuwe-
kwa msingi wa ulimwengu.[h]
**4** Kwa maana mahali fulani
amesema hivi kuhusu siku ya
saba: “Na Mungu akapumzi-
ka siku ya saba kutoka katika
kazi zake zote,”[i] **5** na hapa
tena anasema: “Hawataingia
katika pumziko langu.”[j]
**6** Basi, kwa kuwa bado ime-
baki watu fulani waingie
katika pumziko hilo, na wale
ambao walitangaziwa kwa-
nza habari njema hawakui-
ngia kwa sababu ya kutotii,[k]
**7** yeye tena anaweka siku fu-
lani kwa kusema baadaye ka-
tika zaburi ya Daudi, “Leo”;

SURA YA 3
a Mt 17:5
b 1Pe 2:5
c 2Sa 23:2; Mdo 1:16
d Kut 17:7
e Kut 16:35; Hes 32:13; Zb 95:9
f Hes 14:22, 23; Zb 95:7-11
g Ebr 2:1
h Zb 95:7
i Ufu 2:10
j Zb 95:7, 8

Safu ya 2
a Kut 17:1-3; Hes 14:2, 4
b Hes 14:11; Kum 32:21
c Hes 14:22, 23; Hes 14:28-30; Yud 5
d Ebr 4:6

SURA YA 4
e Ebr 3:12, 13
f Mt 4:23; Mdo 15:7; Kol 1:23
g Zb 95:11; Ebr 3:11
h Kut 31:17
i Mwa 2:2, 3
j Zb 95:11
k Hes 14:30; Kum 31:27

**3:14** * Au “tunakuwa na ushirika na.”

**4:1** * Tnn., “tuwe na woga.”

kama ilivyosemwa hapo juu,
“Leo ikiwa mtaisikiliza sau-
ti yake, msiifanye mioyo yenu
kuwa migumu.”[a] **8** Kwa maa-
na ikiwa Yoshua[b] aliwaingi-
za katika mahali pa pumzi-
ko, Mungu hangesema baa-
daye kuhusu siku nyingine.
**9** Kwa hiyo bado limebaki pu-
mziko la sabato kwa ajili ya
watu wa Mungu.[c] **10** Kwa
maana mtu ambaye amei-
ngia katika pumziko la Mu-
ngu, amepumzika pia kutoka
kwenye kazi zake mwenyewe,
kama Mungu alivyopumzika
kutoka kwenye kazi zake.[d]

**11** Kwa hiyo acheni tufanye
yote tunayoweza ili kui-
ngia katika pumziko hilo, ili
yeyote asije akaanguka kati-
ka kielelezo kilekile cha ku-
totii.[e] **12** Kwa maana neno la
Mungu liko hai nalo ni lenye
nguvu[f] na lina makali kuliko
upanga wowote wenye maka-
li pande mbili[g] nalo huchoma
hata kufikia kugawanya nafsi*
na roho,* na viungo kutoka ka-
tika urojorojo, nalo linaweza
kutambua fikira na makusu-
dio ya moyo. **13** Na hakuna
kiumbe kilichofichwa macho-
ni pake,[h] bali vitu vyote viko
uchi navyo vimefunuliwa wazi
machoni pa yule ambaye tuna-
paswa kutoa hesabu kwake.[i]

**14** Basi, kwa kuwa tuna
kuhani mkuu sana ambaye
ameingia katika mbingu, Yesu
Mwana wa Mungu,[j] acheni tue-
ndelee kumtangaza hadhara-
ni.[k] **15** Kwa maana hatuna
kuhani mkuu ambaye hawe-
zi kuusikitikia udhaifu wetu,[l]
bali tuna yule ambaye ame-
jaribiwa katika mambo yote
kama tulivyojaribiwa, lakini
hakutenda dhambi.[m] **16** Basi
na tukikaribie kiti cha ufalme
cha fadhili zisizostahiliwa tu-
kiwa na uhuru wa kusema,[a] ili
tupokee rehema na kupata fa-
dhili zisizostahiliwa tunapohi-
taji msaada.*

**5** Kwa maana kila kuhani
mkuu anayechaguliwa mi-
ongoni mwa wanadamu hu-
wekwa rasmi kwa ajili yao
juu ya mambo yanayohusiana
na Mungu,[b] ili atoe zawadi na
dhabihu kwa ajili ya dhambi.[c]
**2** Yeye anaweza kuwate-
ndea kwa huruma* wale wa-
siojua na wanaokosea,# kwa
sababu yeye pia anapamba-
na△ na udhaifu wake mwe-
nyewe, **3** na hivyo ni lazima
atoe dhabihu kwa ajili ya dha-
mbi zake mwenyewe kama vile
anavyotoa kwa ajili ya dhambi
za watu.[d]

**4** Mtu hapati heshima hii
kwa kupenda kwake mwenye-
we, bali huipokea tu Mungu
anapomwita, kama Haruni ali-
vyoitwa.[e] **5** Vivyo hivyo, pia
Kristo hakujitukuza mwenye-
we[f] kwa kuwa kuhani mkuu,
bali alitukuzwa na Yule aliye-
mwambia hivi: “Wewe ni mwa-
nangu; leo nimekuwa baba
yako.”[g] **6** Kama vile pia ana-
vyosema mahali pengine,
“Wewe ni kuhani milele kwa
mfano wa Melkizedeki.”[h]

**7** Alipokuwa duniani,* Kri-
sto alitoa dua na pia maombi,
kwa vilio vyenye nguvu na
machozi,[i] kwa Yule aliyekuwa
na uwezo wa kumwokoa kuto-
ka katika kifo, naye akasikili-
zwa vizuri kwa sababu ya ku-
mwogopa Mungu. **8** Ingawa
alikuwa mwana, alijifunza ku-

SURA YA 4
a Zb 95:7, 8
b Kut 24:13; Kum 1:38
c Mk 2:28
d Mwa 2:2, 3
e Zb 95:11
f Yer 23:29; 1Th 2:13
g Efe 6:17
h Zb 7:9; Zb 90:8; Met 15:11
i Mdo 17:31; Ro 2:16; Ro 14:12
j Mk 1:11
k Ebr 10:23
l Isa 53:4; Ebr 2:17
m Ebr 7:26; 1Pe 2:22

Safu ya 2
a Efe 3:11, 12; Ebr 10:19-22

SURA YA 5
b Kut 40:13
c Law 5:6
d Law 9:7; Law 16:6
e Kut 28:1
f Yoh 8:54
g Zb 2:7; Mdo 13:33
h Zb 110:4
i Lu 22:44; Yoh 12:27

**4:12** *Angalia Kamusi, uku. 2012.

**4:16** *Au “zitusaidie wakati unaofaa.” **5:2** *Au “kwa wororo; kwa kiasi.” #Au “wasiotii.” △Au “anakabiliana.” **5:7** *Tnn., “Katika siku za mwili wake.”

tii kutokana na mateso yaliyo-
mpata.[a] 9 Na baada ya kufa-
nywa kuwa mkamilifu,[b] akawa
na daraka la wokovu wa mi-
lele kwa ajili ya wote wanao-
mtii,[c] 10 kwa sababu Mungu
amemteua kuwa kuhani mkuu
kwa mfano wa Melkizedeki.[d]

11 Tuna mengi ya kusema
kumhusu na ni vigumu kuyafa-
fanua, kwa sababu mme-
kuwa wazito wa kusikia.
12 Kwa maana, ingawa kufi-
kia sasa* mnapaswa kuwa
walimu, mnahitaji tena mtu
awafundishe tangu mwanzo
mambo ya msingi[e] ya mane-
no matakatifu ya Mungu, na-
nyi mnahitaji maziwa tena,
bali si chakula kigumu.
13 Kwa kuwa kila mtu ana-
yeendelea kunywa maziwa ha-
fahamu neno la uadilifu, kwa
maana yeye ni mtoto mdogo.[f]
14 Lakini chakula kigumu ni
cha watu wakomavu, ambao
wamezoeza nguvu zao za uta-
mbuzi* kwa kuzitumia ili ku-
tofautisha mambo yaliyo sawa
na mambo yasiyo sawa.

6 Kwa hiyo, kwa kuwa sasa
tumeliacha nyuma fundi-
sho la msingi[g] kumhusu Kri-
sto, na tusonge mbele kuele-
kea ukomavu,[h] tusiweke msi-
ngi tena, yaani, kutubu ma-
tendo yaliyokufa na imani
katika Mungu, 2 fundisho
kuhusu aina mbalimbali za
ubatizo na kuweka mikono,[i]
kufufuliwa kwa wafu[j] na hu-
kumu ya milele. 3 Na tutafa-
nya hivyo ikiwa kwa kweli Mu-
ngu ataruhusu.

4 Kwa maana kuhusu wale
ambao wakati fulani waliku-
wa kwenye nuru,[k] na ambao
wameonja zawadi ya bure ya
kimbingu na ambao wameku-
wa washiriki wa roho takatifu
5 na ambao wameonja neno
zuri la Mungu na nguvu za
mfumo wa mambo* unaokuja,
6 lakini wameanguka,[a] hai-
wezekani kuwarudisha tena
kwenye toba, kwa sababu wa-
namtundika tena mtini Mwa-
na wa Mungu kwa ajili yao
wenyewe na kumwaibisha ha-
dharani.[b] 7 Kwa maana udo-
ngo hupokea baraka kutoka
kwa Mungu unapokunywa
mvua inayonyesha juu yake
mara kwa mara, na kisha hu-
zaa mimea inayowanufaisha
wale wanaoulima. 8 Lakini
ukizaa miiba na michongoma,
hukataliwa na huwa karibu
kulaaniwa, na mwishowe hu-
chomwa.

9 Lakini wapendwa, inga-
wa tunazungumza hivyo, tuna
hakika mna hali bora, yaani,
hali inayohusiana na wokovu.
10 Kwa maana Mungu hakosi
kuwa mwadilifu hivi kwamba
asahau kazi yenu na upendo
mlioonyesha kwa ajili ya jina
lake,[c] kwa kuhudumu na kue-
ndelea kuwahudumia wataka-
tifu. 11 Lakini tunatamani
kila mmoja wenu awe na bi-
dii ileile ili kuwa na uhakiki-
sho kamili wa tumaini[d] mpa-
ka mwisho,[e] 12 ili msiwe goi-
goi,[f] bali muwe waigaji wa
wale ambao kupitia imani na
subira huzirithi ahadi.

13 Kwa maana Mungu alipo-
toa ahadi yake kwa Abrahamu,
kwa kuwa hangeweza kuapa
kwa yeyote aliye mkubwa zai-
di, aliapa kwa jina lake mwe-
nyewe,[g] 14 akisema: “Haki-
ka nitakubariki nami haki-
ka nitaufanya uzao wako uwe
mwingi.”[h] 15 Basi, baada ya

5:12 *Tnn., “kulingana na wakati.”
5:14 *Au “nguvu zao za ufahamu.”
6:5 *Angalia Kamusi, uku. 2012.

SURA YA 5
a Mt 26:39, Flp 2:8
b Ebr 7:28
c Yoh 3:16
d Zb 110:4
e Ebr 6:1
f Efe 4:14

SURA YA 6
g Ebr 5:12
h 1Ko 14:20, Efe 4:13, Ebr 5:14
i Mdo 8:17
j Mt 22:31, Yoh 5:28, 29, Yoh 11:25
k Efe 1:18, Ebr 10:26

Safu ya 2
a 1Yo 2:19
b Ebr 10:29
c Ebr 10:32, 33
d 1Pe 1:3, 4
e Ebr 3:14
f Ro 12:11, Ufu 2:4
g Mwa 22:16
h Mwa 22:17

Abrahamu kuonyesha subira,
aliipata ahadi hiyo. **16** Kwa
maana watu huapa kwa mtu
aliye mkubwa zaidi yao, na
kiapo chao ndicho mwisho wa
kila bishano, kwa kuwa ndi-
cho uhakikisho wao wa kishe-
ria.[a] **17** Vivyo hivyo, Mungu
alipoamua kuwaonyesha wa-
ziwazi warithi wa ile ahadi[b]
jinsi kusudi* lake lisivyobadi-
lika, alitoa uhakikisho# kwa
kiapo, **18** ili kupitia mambo
mawili yasiyobadilika ambayo
kuhusiana nayo Mungu hawezi
kamwe kusema uwongo,[c] sisi
ambao tumekimbia kwenda
katika kimbilio tutiwe moyo
kabisa ili tushike imara tu-
maini lililowekwa mbele yetu.
**19** Tuna tumaini hilo[d] kama
nanga ya nafsi,* likiwa hakika
na imara, nalo huingia ndani
ya pazia,[e] **20** ambamo mta-
ngulizi ameingia kwa ajili yetu,
Yesu,[f] ambaye amekuwa kuha-
ni mkuu milele kama Melkize-
deki.[g]

**7** Kwa maana huyu Melkize-
deki, mfalme wa Salemu,
kuhani wa Mungu Aliye Juu
Zaidi, alikutana na Abrahamu
akirudi baada ya kuwaanga-
miza wafalme kisha akamba-
riki,[h] **2** naye Abrahamu aka-
mpa* sehemu ya kumi ya vitu
vyote. Kwanza, jina lake lina-
tafsiriwa “Mfalme wa Uadili-
fu,” kisha pia mfalme wa Sa-
lemu, yaani, “Mfalme wa Ama-
ni.” **3** Hana baba wala mama,
hana ukoo, na hana mwanzo
wa siku wala mwisho wa uzi-
ma, bali akiwa amefanywa
kama Mwana wa Mungu, ana-
dumu akiwa kuhani daima.*[i]

**4** Oneni jinsi mtu huyu ali-
vyokuwa mkuu, ambaye Abra-
hamu yule kichwa cha fami-
lia,* alimpa sehemu ya kumi
kutoka kwa zile nyara bora.[a]
**5** Ni kweli, kulingana na She-
ria, wazao wa Lawi[b] ambao
hupokea cheo chao cha uku-
hani, wana amri ya kukusa-
nya sehemu za kumi kutoka
kwa watu,[c] yaani, kutoka kwa
ndugu zao, ingawa hao ni wa-
zao wa* Abrahamu. **6** Lakini
mtu huyu ambaye ukoo wake
haukutokana nao, alichukua
sehemu za kumi kutoka kwa
Abrahamu na kumbariki yule
aliyekuwa na zile ahadi.[d]
**7** Basi hakuna shaka kwamba
mdogo hubarikiwa na mku-
bwa. **8** Na kwa upande mmo-
ja, watu wanaokufa ndio wa-
naopokea sehemu za kumi, la-
kini kwa upande mwingine, ni
mtu ambaye ushahidi unato-
lewa kwamba anaishi.[e] **9** Na
inaweza kusemwa kwamba
hata Lawi, ambaye hupokea
sehemu za kumi, amelipa se-
hemu za kumi kupitia Abra-
hamu, **10** kwa maana bado
alikuwa mzao wa wakati ujao
wa* babu yake wakati Melki-
zedeki alipokutana naye.[f]

**11** Basi, ikiwa ukamilifu
ungeweza kupatikana ku-
pitia ukuhani wa Walawi[g]
(kwa maana ulikuwa sehemu
ya Sheria ambayo watu wali-
pewa), kungekuwa na umuhi-
mu gani wa kuhani mwi-
ngine kusimama anayesemwa
kuwa kwa mfano wa Melki-
zedeki[h] na si kwa mfano wa
Haruni? **12** Kwa kuwa uku-
hani unabadilishwa, inaku-
wa muhimu kubadilisha She-

---

**6:17** *Au “shauri.” #Au “aliingilia kati.” Tnn., “alifanya upatanisho.” **6:19** *Au “ya uhai wetu.” **7:2** *Tnn., “akamgawia.” **7:3** *Au “kwa wakati wote.”

**7:4** *Au “mzee wa ukoo.” **7:5** *Tnn., “wametoka katika kiuno cha.” **7:10** *Tnn., “katika kiuno cha.”

SURA YA 6
a Mwa 31:53
b Gal 3:29
c Hes 23:19; Tit 1:2
d 1Pe 1:3, 4
e Law 16:2, 12; Ebr 9:7; Ebr 10:19, 20
f Ebr 4:14
g Zb 110:4; Ebr 5:6

SURA YA 7
h Mwa 14:17-20
i Zb 110:4

Safu ya 2
a Mwa 14:20
b Kut 40:12, 15
c Hes 18:21, 26; Kum 14:28
d Mwa 12:7; Mwa 14:18-20; Mwa 17:6; Mwa 22:17
e Ebr 7:3
f Mwa 14:18
g Ro 3:20; Ebr 7:19; Ebr 9:9; Ebr 10:1
h Zb 110:4

ria pia.[a] **13** Kwa maana mtu
ambaye mambo haya yanase-
mwa kumhusu alitoka katika
kabila lingine, na hakuna mtu
wa kabila hilo ambaye amewa-
hi kuhudumu kwenye madha-
bahu.[b] **14** Kwa kuwa ni wazi
kwamba Bwana wetu ame-
tokana na Yuda,[c] naye Musa
hakusema kwamba makuhani
wangetoka katika kabila hilo.

**15** Na hilo linakuwa wazi
hata zaidi kuhani mwingine[d]
anaposimama ambaye ni kama
Melkizedeki,[e] **16** ambaye
amekuwa hivyo, si kupitia ma-
takwa ya kisheria yanayotege-
mea uzao wa kimwili, bali ku-
pitia nguvu za uzima usiowe-
za kuharibika.[f] **17** Kwa maa-
na imesemwa katika ushahidi
kumhusu: "Wewe ni kuhani
milele kwa mfano wa Melkize-
deki."[g]

**18** Basi, ile amri ya zamani
inawekwa kando kwa sababu
ni dhaifu na haifai.[h] **19** Kwa
maana Sheria haikufanya kitu
chochote kiwe kikamilifu,[i] la-
kini kuletwa kwa tumaini
bora[j] kulifanya hivyo, na kupi-
tia tumaini hilo tunamkaribia
Mungu.[k] **20** Pia, kwa kuwa ja-
mbo hilo halikufanywa bila
kiapo rasmi **21** (kwa kweli,
kuna watu ambao wamekuwa
makuhani bila kiapo rasmi, la-
kini huyu amekuwa kuhani ku-
pitia kiapo kilichotolewa ku-
mhusu na Yule aliyesema hivi:
"Yehova* ameapa naye hata-
badili nia yake,# 'Wewe ni ku-
hani milele'"),[l] **22** kwa hiyo
Yesu amekuwa uhakikisho*
wa agano bora.[m] **23** Zaidi ya
hayo, wengi walikuwa maku-
hani mmoja baada ya mwingi-
ne[a] kwa sababu kifo kiliwa-
zuia wasiendelee kuwa maku-
hani, **24** lakini kwa sababu
yeye anaendelea kuishi mile-
le,[b] hakuna anayerithi uku-
hani wake. **25** Basi anaweza
pia kuwaokoa kikamili wale
wanaomkaribia Mungu kupi-
tia yeye, kwa sababu sikuzote
yuko hai ili kuwaombea.[c]

**26** Kwa maana inafaa tuwe
na kuhani mkuu kama huyo
ambaye ni mshikamanifu, asi-
ye na hatia, asiye na unajisi,[d]
aliyetenganishwa na watenda
dhambi, na aliyeinuliwa juu ya
mbingu.[e] **27** Tofauti na ma-
kuhani hao wakuu, hahitaji
kutoa dhabihu kila siku,[f] kwa-
nza kwa ajili ya dhambi zake
mwenyewe kisha kwa ajili ya
dhambi za watu,[g] kwa sababu
alifanya hivyo mara moja kwa
wakati wote alipojitoa mwe-
nyewe.[h] **28** Kwa maana She-
ria huweka rasmi watu walio
na udhaifu wawe makuhani
wakuu,[i] lakini neno la kiapo[j]
rasmi baada ya Sheria hu-
mweka rasmi Mwana, ambaye
amefanywa kuwa mkamilifu[k]
milele.

**8** Sasa jambo kuu tunalose-
ma ni hili: Sisi tuna kuha-
ni mkuu wa namna hii,[l] naye
ameketi kwenye mkono wa
kuume wa kiti cha ufalme cha
Ukuu mbinguni,[m] **2** mhudu-
mu# wa mahali patakatifu[n] na
wa hema la kweli, ambalo li-
mesimamishwa na Yehova,*
na si mwanadamu. **3** Kwa
maana kila kuhani mkuu hu-
wekwa rasmi ili kutoa za-
wadi na dhabihu; basi ili-
kuwa lazima huyu pia awe na
kitu cha kutoa.[o] **4** Ikiwa an-
gekuwa duniani, hangekuwa

SURA YA 7
a Ro 3:27; 1Ko 9:21; Gal 6:2; Kol 2:13, 14
b Hes 18:6, 7
c Mwa 49:10; Mt 1:1, 3; Lu 3:23, 33
d Ebr 3:1; Ebr 7:26
e Zb 110:4
f Ro 6:9; 1Ti 6:16
g Zb 110:4
h Ro 8:3; Ebr 9:9; Ebr 13:9
i Mdo 13:38, 39; Gal 2:15, 16; Ebr 10:1
j 1Pe 1:3, 4
k Yoh 14:6; Ebr 4:16
l Zb 110:4
m Yer 31:31; Mt 26:27, 28; 1Ko 11:25; Ebr 8:6; Ebr 9:15; Ebr 12:22, 24

Safu ya 2
a 1Nya 6:4
b Lu 1:33; Ebr 7:15, 16
c Ro 8:34; 1Ti 2:5; Ebr 9:24; 1Yo 2:1
d Isa 53:9; 1Pe 2:21, 22
e Efe 1:20, 21; 1Pe 3:22
f Hes 28:3
g Law 9:8, 15
h Ro 6:10; Ebr 9:28; Ebr 10:14
i Law 16:11
j Zb 2:7; Zb 110:4
k Ebr 2:10; Ebr 5:9

SURA YA 8
l Ebr 3:1; Ebr 7:26
m Zb 110:1; Ebr 1:3
n Ebr 9:8, 24
o Efe 5:2

**7:21; 8:2** *Angalia Nyongeza A5. **7:21** #Au "hataghairi." **7:22** *Au "yule aliyewekwa kuwa rehani."

**8:2** #Au "mtumishi wa watu wote."

kuhani,[a] kwa sababu tayari
kuna watu wanaotoa zawadi
kulingana na Sheria. **5** Watu
hao hufanya utumishi mtaka-
tifu kwa mfano wa uhalisi na
kivuli[b] cha vitu vya mbingu-
ni;[c] kama vile Musa, alipoku-
wa karibu kujenga hema,
alipewa amri na Mungu: Kwa
kuwa Mungu anasema: "Ha-
kikisha kwamba unatengene-
za vitu vyote kwa kufuata kie-
lelezo ulichoonyeshwa mlima-
ni."[d] **6** Lakini sasa Yesu ame-
pata huduma iliyo bora* zaidi
kwa sababu yeye pia ni mpa-
tanishi[e] wa agano lililo bora[f]
kwa kulinganishwa, ambalo li-
mefanywa imara kisheria juu
ya ahadi zilizo bora.[g]

**7** Ikiwa agano la kwanza ha-
lingekuwa na kosa, hakunge-
kuwa na haja ya agano la pili.[h]
**8** Kwa maana anaona hatia
ya watu anaposema: "'Taza-
ma! Siku zinakuja,' asema Ye-
hova,* 'nitakapofanya agano
jipya pamoja na nyumba ya
Israeli na nyumba ya Yuda.
**9** Halitakuwa kama agano ni-
lilofanya pamoja na mababu
zao siku niliyowashika mkono
na kuwaongoza kutoka nchini
Misri,[i] kwa sababu hawakue-
ndelea kulishika agano langu,
basi nikaacha kuwajali,' ase-
ma Yehova.*

**10** "'Kwa maana hili ndilo
agano nitakalofanya pamo-
ja na nyumba ya Israeli baada
ya siku hizo,' asema Yehova.*
'Nitazitia sheria zangu kati-
ka akili yao, nami nitaziandi-
ka katika mioyo yao.[j] Nami ni-
takuwa Mungu wao, nao wata-
kuwa watu wangu.[k]

**11** "'Nao hawatafundishana
tena kila mtu na raia mwen-
zake na kila mtu na ndugu
yake, wakisema: "Mjue Yeho-
va!"* Kwa maana wote watani-
jua, kuanzia mdogo zaidi mpa-
ka aliye mkubwa zaidi mio-
ngoni mwao. **12** Kwa maana
nitaonyesha rehema kwa ma-
tendo yao yasiyo ya uadilifu,
nami sitazikumbuka tena dha-
mbi zao.'"[a]

**13** Anaposema "agano ji-
pya," amelifanya lile la zama-
ni lichakae.[b] Basi kile kilicho-
chakaa na kuzeeka kiko kari-
bu kutoweka.[c]

**9** Basi, kwa upande wake,
lile agano la zamani lili-
kuwa na matakwa ya kisheria
kwa ajili ya utumishi mtakati-
fu na mahali pake patakatifu[d]
duniani. **2** Kwa maana chu-
mba cha kwanza cha hema ki-
lijengwa, na ndani yake mli-
kuwa na kinara cha taa[e] na
meza na mikate ya toleo;*[f] na-
cho kinaitwa Mahali Patakati-
fu.[g] **3** Lakini nyuma ya pazia
la pili[h] kulikuwa na chumba
cha hema kilichoitwa Pata-
katifu Zaidi.[i] **4** Hicho kiliku-
wa na chetezo cha dhahabu[j]
na sanduku la agano[k] likiwa
limefunikwa kabisa kwa dha-
habu,[l] ambalo ndani yake mli-
kuwa na mtungi wa dhahabu
wenye mana,[m] fimbo ya Haru-
ni iliyochipuka,[n] na yale ma-
bamba[o] ya agano; **5** na juu
yake palikuwa na wale make-
rubi wenye utukufu waliokifu-
nika kile kifuniko cha upata-
nisho.*[p] Lakini sasa si wakati
wa kuzungumzia mambo hayo
kirefu.

**6** Baada ya vitu hivyo kuje-
ngwa kwa njia hiyo, makuha-
ni huingia katika chumba cha
kwanza cha hema kwa uka-

SURA YA 8
a Ebr 7:14
b Kol 2:16, 17; Ebr 10:1
c Ebr 9:9, 24
d Kut 25:9, 40; Kut 26:30; Hes 8:4
e 1Ti 2:5
f 1Ko 11:25; Ebr 7:22; Ebr 9:15; Ebr 12:22, 24
g Zb 110:4; Ro 8:17
h Ebr 7:11, 18
i Kut 12:51
j Ro 2:29
k 2Ko 6:16

Safu ya 2
a Yer 31:31-34
b Ro 10:4; Ebr 7:12
c Kol 2:13, 14

SURA YA 9
d Kut 25:8
e Hes 4:9
f Kut 40:22-24
g Kut 26:33
h Kut 36:35
i Kut 26:31, 33
j Law 16:12; Ufu 8:3
k Kut 40:21
l Kut 25:10, 11
m Kut 16:33
n Hes 17:10
o Kut 32:15
p Kut 25:18, 22; Hes 7:89

**8:6** *Au "utumishi wa watu wote ulio bora." **8:8-11** *Angalia Nyongeza A5.

**9:2** *Au "mikate ya wonyesho." **9:5** *Au "mahali pa kufunika dhambi."

waida ili kutoa utumishi
mtakatifu;[a] 7 lakini kuhani
mkuu huingia ndani ya chu-
mba cha pili akiwa peke
yake mara moja kwa mwaka,[b]
akiwa na damu,[c] ambayo hui-
toa kwa ajili yake mwenyewe[d]
na kwa ajili ya dhambi amba-
zo watu[e] walifanya bila ku-
jua. 8 Hivyo roho takatifu
hufanya iwe wazi kwamba njia
ya kuingia mahali patakati-
fu bado haikuwa imefunuliwa
lile hema la zamani lilipokuwa
limesimama.[f] 9 Hema hili ni
mfano kwa ajili ya wakati
huu,[g] na kulingana na mpa-
ngo huu, zawadi na dhabihu
zinatolewa.[h] Hata hivyo, hazi-
wezi kufanya dhamiri ya mtu
anayefanya utumishi mtakati-
fu iwe kamilifu.[i] 10 Zinahu-
su vyakula na vinywaji tu na
njia mbalimbali za kujisafi-
sha kisherehe.*[j] Hayo yaliku-
wa matakwa ya kisheria ku-
husu mwili[k] nayo yalifuatwa
mpaka wakati uliowekwa wa
kunyoosha mambo.

11 Hata hivyo, Kristo alipo-
kuja akiwa kuhani mkuu wa
mambo mema ambayo taya-
ri yamefanyika, aliingia ka-
tika hema kubwa na kamili-
fu zaidi ambalo halikutenge-
nezwa kwa mikono, yaani, si
la uumbaji huu. 12 Alii-
ngia mahali patakatifu, si kwa
damu ya mbuzi na ya ng'o-
mbe dume wachanga, bali
kwa damu yake mwenyewe,[l]
mara moja kwa wakati wote,
na kupata ukombozi wa* mi-
lele kwa ajili yetu.[m] 13 Kwa
maana ikiwa damu ya mbu-
zi na ya ng'ombe dume[n] na
majivu ya ndama jike yaliyo-
nyunyizwa juu ya wale ambao
wametiwa unajisi hutakasa
ili kuusafisha mwili,[a] 14 je,
damu ya Kristo,[b] ambaye ku-
pitia roho inayodumu milele
alijitoa mwenyewe kwa Mu-
ngu bila dosari, haitazisafisha
hata zaidi dhamiri zetu kuto-
ka katika matendo yaliyokufa[c]
ili tumtolee utumishi mtakati-
fu Mungu aliye hai?[d]

15 Hiyo ndiyo sababu yeye
ni mpatanishi wa agano jipya,[e]
ili kwa sababu kifo kimetokea
kusudi waachiliwe huru kupi-
tia fidia[f] kutoka kwenye ma-
kosa chini ya agano la zamani,
wale ambao wameitwa waipo-
kee ahadi ya urithi unaodumu
milele.[g] 16 Kwa maana pali-
po na agano, kifo cha mwana-
damu anayefanya agano kina-
hitaji kuthibitishwa, 17 kwa
sababu agano huwa halali kifo
kinapotokea, kwa kuwa hali-
tumiki ikiwa mwanadamu ana-
yefanya agano bado yuko hai.
18 Kwa hiyo, lile agano la za-
mani halikuanza kutumika*
bila damu. 19 Kwa maana
Musa alipowatajia watu wote
kila amri ya Sheria, alichu-
kua damu ya wale ng'ombe
dume wachanga na ya wale
mbuzi, pamoja na maji, sufu
nyekundu, na hisopo, na ku-
kinyunyizia kile kitabu* na
watu wote, 20 akisema: "Hii
ndiyo damu ya agano ambalo
Mungu amewaamuru mlishi-
ke."[h] 21 Vilevile alilinyunyi-
zia damu lile hema na vyombo
vyote vya utumishi mtakati-
fu.*[i] 22 Ndiyo, kulingana na
Sheria karibu vitu vyote hu-
safishwa kwa damu,[j] na ha-
kuna msamaha unaopatikana
bila kumwaga damu.[k]

---

**9:10** *Tnn., "ubatizo wa aina mbalimbali." **9:12** *Tnn., "fidia ya; wokovu wa."

**9:18** *Tnn., "halikuzinduliwa." **9:19** *Au "kitabu cha kukunjwa." **9:21** *Au "utumishi wa watu wote."

---

SURA YA 9
a Law 24:3, 4
b Law 16:2
c Kut 30:10; Law 16:14
d Law 16:6, 11
e Law 16:15
f Ebr 10:19, 20
g Kol 2:16, 17; Ebr 8:5; Ebr 10:1
h Law 23:37, 38
i Gal 3:21; Ebr 7:11, 19
j Kut 30:17-19
k Hes 19:13
l Ebr 12:24; Ebr 13:20
m Da 9:24; Mt 20:28; 1Ti 2:5, 6
n Law 16:6, 15

Safu ya 2
a Hes 19:9, 17, 19
b 1Pe 1:18, 19
c 1Yo 1:7
d Ro 12:1
e Lu 22:20; 1Ti 2:5; Ebr 12:22, 24
f Mt 20:28
g Ro 8:17
h Kut 24:6-8
i Kut 29:12; Law 8:15
j Law 17:11
k Law 9:7-9

23 Kwa hiyo, ilikuwa muhi-
mu kwa mifano ya uhalisi[a] wa
vitu vilivyo mbinguni kusa-
fishwa kwa njia hiyo,[b] laki-
ni vitu vya mbinguni vinahi-
taji dhabihu zilizo bora zaidi.
24 Kwa maana Kristo hakui-
ngia mahali patakatifu pali-
potengenezwa kwa mikono,[c]
ambapo ni mfano wa uhalisi,[d]
bali aliingia mbinguni kwenye-
we,[e] hivi kwamba sasa anao-
nekana mbele za* Mungu
kwa ajili yetu.[f] 25 Hilo hali-
kufanywa ili ajitoe mwenye-
we mara nyingi, kama kuhani
mkuu anavyoingia mahali pa-
takatifu mwaka baada ya mwa-
ka[g] akiwa na damu ambayo
si yake mwenyewe. 26 La si-
vyo, ingekuwa lazima ateseke
mara nyingi tangu kuwekwa
msingi wa ulimwengu. Laki-
ni sasa amejifunua mara moja
kwa wakati wote kwenye uma-
lizio wa mifumo ya mambo*
ili kuondoa dhambi kupitia
dhabihu yake mwenyewe.[h]
27 Na kama vile watu wame-
wekwa akiba kufa mara moja
kwa wakati wote, lakini baa-
da ya hapo wapokee hukumu,
28 vivyo hivyo pia Kristo ali-
tolewa mara moja kwa waka-
ti wote ili kubeba dhambi za
wengi;[i] na mara ya pili ataka-
potokea itakuwa bila dhambi,*
naye ataonwa na wale wanao-
mtazamia kwa bidii kwa ajili
ya wokovu wao.[j]

10 Kwa kuwa Sheria ina ki-
vuli[k] cha mambo mema
yatakayokuja,[l] lakini si uha-
lisi wa mambo hayo, haiwe-
zi* kamwe kwa dhabihu zile-
zile zinazotolewa mwaka baa-
da ya mwaka, kuwafanya wale
wanaokaribia wawe wakamili-
fu.[a] 2 La sivyo, je, dhabihu
hazingekoma kutolewa, kwa
sababu wale wanaotoa utumi-
shi mtakatifu baada ya kusafi-
shwa mara moja hawangehisi
wana dhambi tena? 3 Kinyu-
me chake, dhabihu hizo ni ki-
kumbusho cha dhambi mwa-
ka baada ya mwaka,[b] 4 kwa
maana damu ya ng’ombe
dume na ya mbuzi haiwezi
kuondoa dhambi.

5 Basi anapokuja katika uli-
mwengu anasema: “‘Hukutaka
dhabihu na toleo, bali ulinita-
yarishia mwili. 6 Hukukuba-
li dhabihu nzima za kutekete-
zwa na dhabihu za dhambi.’[c]
7 Kisha nikasema: ‘Tazama!
nimekuja (katika kitabu cha
kukunjwa imeandikwa kunihu-
su) kufanya mapenzi yako, Ee
Mungu.’”[d] 8 Kwanza alipose-
ma: “Hukutaka wala hukuku-
bali dhabihu, matoleo, dhabi-
hu nzima za kuteketezwa, na
dhabihu za dhambi”—dhabi-
hu zinazotolewa kulingana
na Sheria— 9 kisha anase-
ma: “Tazama! nimekuja kufa-
nya mapenzi yako.”[e] Anaondoa
la kwanza ili asimamishe la
pili. 10 Kwa “mapenzi” hayo[f]
sisi tumetakaswa kupitia toleo
la mwili wa Yesu Kristo mara
moja kwa wakati wote.[g]

11 Pia, kila kuhani husima-
ma mahali pake siku kwa
siku ili kutoa utumishi mta-
katifu*[h] na kutoa mara nyi-
ngi dhabihu zilezile,[i] amba-
zo haziwezi kuondoa kabisa
dhambi.[j] 12 Lakini mtu huyu
alitoa dhabihu moja kwa aji-
li ya dhambi daima na kuke-

9:24 *Tnn., “mbele za uso wa.” 9:26 *Angalia Kamusi, uku. 2012, “Mfumo wa mambo.” 9:28 *Au “hatakuja kushughulika na dhambi.” 10:1 *Au labda, “watu hawawezi.”

10:11 *Au “kufanya utumishi wa watu wote.”

SURA YA 9
a Ebr 8:5; Ebr 9:9
b Law 16:19, 20
c Ebr 8:1, 2
d Kol 2:16, 17
e Ebr 6:19, 20; Ebr 9:12
f Law 16:15; Ro 8:34
g Law 16:2, 34
h Da 9:24; Ebr 7:27; 1Pe 3:18
i Isa 53:12; Ro 6:10; 1Pe 2:24
j 2Ti 4:8; Tit 2:13

SURA YA 10
k Ebr 8:5
l Kol 2:16, 17

Safu ya 2
a Ebr 7:19; Ebr 9:9
b Law 16:34
c Zb 40:6
d Zb 40:8
e Zb 40:6-8
f Gal 1:4
g Ebr 13:12
h 1Sa 2:27, 28
i Kut 29:38; Hes 28:3
j Ebr 7:18; Ebr 10:1

ti kwenye mkono wa kuu-
me wa Mungu,[a] **13** tangu wa-
kati huo akisubiri mpaka adui
zake wawekwe kuwa kiti cha
miguu yake.[b] **14** Kwa maana
kupitia toleo moja la dhabi-
hu amewafanya wale wanaota-
kaswa wawe wakamilifu[c] dai-
ma. **15** Zaidi ya hayo, roho
takatifu pia inatutolea ushahi-
di, kwa maana baada ya kuse-
ma: **16** “‘Hili ndilo agano ni-
takalofanya pamoja nao baada
ya siku hizo,’ asema Yehova.*
‘Nitazitia sheria zangu kati-
ka mioyo yao, nami nitaziandi-
ka katika akili zao.’”[d] **17** Ki-
sha inasema: “Nami sitaziku-
mbuka tena dhambi zao na
matendo yao ya kuasi sheria.”[e]
**18** Sasa kunapokuwa na msa-
maha wa mambo hayo, hakuna
tena toleo kwa ajili ya dhambi.

**19** Kwa hiyo, akina ndugu,
kwa kuwa tuna ujasiri* wa njia
ya kuingia katika mahali pa-
takatifu[f] kwa damu ya Yesu,
**20** aliyotufungulia* kuwa njia
mpya na yenye uzima kupitia
lile pazia,[g] yaani, mwili wake,
**21** na kwa kuwa tuna kuha-
ni mkuu aliye juu ya nyumba
ya Mungu,[h] **22** acheni tukari-
bie tukiwa na mioyo minyoo-
fu na imani kamili, mioyo yetu
ikiwa imenyunyizwa na kuwa
safi kutokana na dhamiri ye-
nye uovu[i] na miili yetu ikiwa
imeoshwa kwa maji safi.[j]
**23** Acheni tushike imara ta-
ngazo la hadharani la tumaini
letu bila kuyumbayumba,[k] kwa
maana yule aliyeahidi ni mwa-
minifu. **24** Na acheni tufi-
kiriane* ili kuchocheana# ka-
tika upendo na matendo ma-
zuri,[a] **25** bila kuacha kukuta-
na pamoja,[b] kama wengine wa-
livyo na desturi, bali tutiane
moyo,[c] na kufanya hivyo zaidi
kwa kadiri mnavyoona siku ile
ikikaribia.[d]

**26** Kwa maana tukiendelea
kutenda dhambi kimakusudi
baada ya kupokea ujuzi sahihi
wa kweli,[e] hakuna tena dhabi-
hu yoyote iliyobaki kwa ajili ya
dhambi,[f] **27** bali kuna tarajio
hakika linaloogopesha la hu-
kumu na hasira inayowaka ita-
kayowaangamiza wale wanao-
pinga.[g] **28** Mtu yeyote amba-
ye ameipuuza Sheria ya Musa
hufa bila huruma, kwa ushu-
huda wa watu wawili au wata-
tu.[h] **29** Mnafikiri mtu amba-
ye amemkanyagia chini Mwa-
na wa Mungu na ambaye
ameiona kuwa yenye thama-
ni ya kawaida tu damu ya aga-
no[i] ambayo kupitia hiyo alita-
kaswa, na ambaye ameidharau
roho ya fadhili zisizostahiliwa,
atapata adhabu kubwa kadi-
ri gani?[j] **30** Kwa maana tuna-
mjua Yule aliyesema: “Kisasi
ni changu; mimi nitalipa.” Na
tena: “Yehova* atawahukumu
watu wake.”[k] **31** Ni jambo le-
nye kuogopesha kuanguka mi-
kononi mwa Mungu aliye hai.

**32** Hata hivyo, endeleeni
kuzikumbuka siku za zama-
ni ambazo, baada ya kupa-
ta nuru,[l] mlivumilia pamba-
no kubwa pamoja na mateso.
**33** Nyakati fulani mlifunuli-
wa hadharani* kwa shutuma
na dhiki pia, na nyakati fulani
mlishiriki# pamoja na wale wa-
liokuwa wakipatwa na mambo
kama hayo. **34** Kwa maana
mliwasikitikia wale waliokuwa

---

**10:16, 30** *Angalia Nyongeza A5. **10:19** *Au “uhakika.” **10:20** *Tnn., “aliyotuzindulia.” **10:24** *Au “tuhangaikiane.” #Au “kuhimizana.”

**10:33** *Tnn., “mlifunuliwa kama katika ukumbi wa maonyesho.” #Au “mliungana.”

---

**SURA YA 10**
- a Ro 8:34
- b Zb 110:1; 1Ko 15:25
- c Ebr 7:19
- d Yer 31:33; Ebr 8:10
- e Yer 31:34; Ebr 8:12
- f Ebr 9:8, 24
- g Mt 27:51
- h Zek 6:13; Ebr 3:6
- i 1Yo 1:7
- j Efe 5:25, 26
- k 1Ko 15:58; Kol 1:23

**Safu ya 2**
- a Kol 3:23; 1Ti 6:18
- b Kum 31:12; Mdo 2:42
- c Isa 35:3; Ro 1:11, 12
- d Ro 13:11; 2Pe 3:11, 12
- e 2Pe 2:21
- f Mt 12:32; Ebr 6:4-6; 1Yo 5:16
- g Isa 26:11
- h Kum 17:6
- i Mt 26:27, 28; Lu 22:20
- j Ebr 6:4-6
- k Kum 32:35, 36
- l 2Ko 4:6; Ebr 6:4

gerezani na pia kwa sha-
ngwe mkakubali kuporwa mali
zenu,[a] mkijua kwamba ninyi
wenyewe mna urithi* bora na
wenye kudumu.[b]

**35** Kwa hiyo, msiutupe uja-
siri wenu,* ambao utathawa-
bishwa sana.[c] **36** Kwa kuwa
mnahitaji uvumilivu,[d] ili baa-
da ya kufanya mapenzi ya Mu-
ngu, mpokee utimizo wa ile
ahadi. **37** Kwa maana bado
“muda kidogo sana,”[e] na “yule
anayekuja atafika naye hata-
kawia.”[f] **38** “Lakini mwadili-
fu wangu ataishi kupitia
imani,”[g] naye “akirudi nyuma
kwa kutetemeka, mimi sipe-
ndezwi* naye.”[h] **39** Sasa sisi
si namna ya watu wanaorudi
nyuma kwenye maangamizi,[i]
bali sisi ni watu walio na ima-
ni ya kuhifadhi uhai wetu.*

**11** Imani ni tarajio lililoha-
kikishwa la mambo ya-
nayotumainiwa,[j] uthibitisho
ulio wazi* wa mambo halisi
ambayo hayaonekani. **2** Kwa
maana kupitia imani, watu wa
nyakati za kale* walitolewa
ushahidi.

**3** Kwa imani tunatambua
kwamba mifumo ya mambo*
ilipangwa kwa utaratibu kwa
neno la Mungu, hivi kwamba
kile kinachoonekana, kimeku-
wapo kutokana na vitu visi-
vyoonekana.

**4** Kwa imani, Abeli alimto-
lea Mungu dhabihu ya thamani
kubwa zaidi kuliko ile ya Kai-
ni,[k] na kupitia imani hiyo ali-
tolewa ushahidi kwamba aliku-
wa mwadilifu, kwa kuwa Mu-
ngu alikubali* zawadi zake,[a]
na ingawa alikufa, bado anazu-
ngumza[b] kupitia imani yake.

**5** Kwa imani, Enoko[c] aliha-
mishwa ili asione kifo, naye
hakupatikana popote kwa sa-
babu Mungu alikuwa amemha-
misha;[d] kwa maana kabla ya
kuhamishwa alikuwa ametole-
wa ushahidi kwamba amempe-
ndeza Mungu vema. **6** Isi-
toshe, bila imani haiwezeka-
ni kumpendeza Mungu vema,
kwa maana yule anayemkari-
bia Mungu lazima aamini kuwa
yuko* na kwamba yeye huwa
mthawabishaji wa wale wanao-
mtafuta kwa bidii.[e]

**7** Kwa imani, Noa[f] baada ya
kuonywa na Mungu kuhusu
mambo ambayo bado hayaku-
wa yameonekana,[g] alimtii Mu-
ngu* kwa kujenga safina[h] kwa
ajili ya kuiokoa nyumba yake;
na kupitia imani hiyo aliuhu-
kumu ulimwengu,[i] naye akawa
mrithi wa uadilifu unaotoka-
na na imani.

**8** Kwa imani, Abrahamu[j]
alipoitwa alitii kwa kutoka na
kwenda mahali ambapo ange-
pokea kuwa urithi; aliondoka,
ingawa hakujua mahali alipo-
kuwa akienda.[k] **9** Kwa ima-
ni aliishi akiwa mgeni kati-
ka nchi ya ahadi kama katika
nchi ya kigeni,[l] akiishi kwe-
nye mahema[m] pamoja na Isa-
ka na Yakobo, warithi pamo-
ja naye wa ahadi ileile.[n]
**10** Kwa maana alikuwa aki-
ngojea jiji lililo na misingi ya
kweli, ambalo mbuni* na mje-
nzi wake ni Mungu.[o]

**11** Kwa imani, Sara pia ali-
pokea nguvu za kupata

---

**10:34** *Au “miliki.” **10:35** *Tnn., “uhuru wenu wa kusema.” **10:38** *Au “nafsi yangu haipendezwi.” **10:39** *Au “nafsi zetu.” **11:1** *Au “uthibitisho wenye kuridhisha.” **11:2** *Au “mababu zetu.” **11:3** *Au “vizazi.” Angalia Kamusi, uku. 2012.

**11:4** *Au “alitoa ushahidi kwa kukubali.” **11:6** *Au “yuko hai.” **11:7** *Au “alimwogopa Mungu.” **11:10** *Au “msanifu.”

---

**SURA YA 10**
a Mt 5:12
b Lu 16:9
c Mt 10:32; 1Ko 15:58
d Lu 21:19; Yak 5:11
e Isa 26:20
f Hab 2:3; 2Pe 3:9
g Yoh 3:16; Ro 1:17
h Hab 2:4
i 2Pe 2:20

**SURA YA 11**
j Ebr 11:13
k Mwa 4:5

**Safu ya 2**
a Mwa 4:4
b Mwa 4:8, 10
c Mwa 5:22; Yud 14
d Mwa 5:24
e Zb 58:11; Sef 2:3; Mt 5:12; Mt 6:33
f Mwa 6:8, 9
g Mwa 6:13, 17
h Mwa 6:14
i Mwa 6:22; 2Pe 2:5
j Ro 4:9, 11
k Mwa 12:1, 4
l Mwa 23:4
m Mwa 12:8
n Mwa 17:6; Mwa 26:3; Mwa 28:13
o Ebr 11:16

uzao,* ingawa alikuwa amepi-
ta umri,[a] kwa kuwa alimwona
kuwa mwaminifu# Yule aliye-
kuwa ameahidi. **12** Kwa sa-
babu hiyo, kutoka kwa mwa-
namume mmoja, ambaye ali-
kuwa kama mfu,[b] walizali-
wa watoto[c] wengi kama nyota
za mbinguni na wasiohesabi-
ka kama mchanga ulio kando
ya bahari.[d]

**13** Katika imani hawa wote
walikufa, ingawa hawaku-
pokea utimizo wa zile aha-
di;[e] bali waliziona kwa mbali[f]
na kuzikaribisha na kutanga-
za hadharani kwamba wali-
kuwa wageni na wakaaji wa
muda katika nchi. **14** Kwa
maana wale wanaozungu-
mza hivyo wanathibitisha
kwamba wanatafuta kwa bidii
mahali pao wenyewe. **15** Na
bado, kama wangeendelea ku-
kumbuka mahali walipokuwa
wametoka,[g] wangepata nafa-
si ya kurudi. **16** Lakini sasa
wanajitahidi kufikia mahali
bora zaidi, yaani, panapohu-
siana na mbinguni. Kwa hiyo,
Mungu haoni aibu kuwahusu,
anapoitwa Mungu wao,[h] kwa
maana ametayarisha jiji kwa
ajili yao.[i]

**17** Kwa imani, Abrahamu
alipojaribiwa,[j] ni kana kwa-
mba alimtoa Isaka—mtu huyo
aliyekuwa amezipokea aha-
di kwa furaha alijaribu ku-
mtoa mwana wake mzaliwa-
pekee[k]— **18** ingawa alikuwa
ameambiwa: “Ule utakaoitwa
uzao* wako utapitia kwa Isa-
ka.”[l] **19** Lakini alifikia uamu-
zi kwamba Mungu angeweza
kumfufua hata kutoka kwa
wafu, naye alimpokea kutoka
huko kwa njia ya mfano.[m]

**20** Kwa imani pia, Isaka ali-
mbariki Yakobo[a] na Esau[b] ku-
husu mambo yatakayokuja.

**21** Kwa imani, Yakobo ali-
pokuwa karibu kufa,[c] aliwa-
bariki wana wawili wa Yosefu[d]
na akaabudu huku akiegemea
juu ya fimbo yake.[e]

**22** Kwa imani, Yosefu aki-
karibia mwisho wake, alizu-
ngumza kuhusu kutoka* kwa
wana wa Israeli, naye akawa-
pa maagizo# kuhusu mifupa△
yake.[f]

**23** Kwa imani, Musa alifi-
chwa kwa miezi mitatu na wa-
zazi wake baada ya kuzaliwa,[g]
kwa sababu waliona kwamba
huyo mtoto mchanga aliku-
wa mwenye kupendeza[h] nao
hawakuliogopa agizo la mfal-
me.[i] **24** Kwa imani, Musa
alipokuwa mtu mzima,[j] alika-
taa kuitwa mwana wa binti ya
Farao,[k] **25** akachagua kute-
swa pamoja na watu wa Mu-
ngu badala ya kufurahia dha-
mbi kwa muda, **26** kwa saba-
bu aliona shutuma ya Kristo
kuwa utajiri mkubwa kuliko
hazina za Misri, kwa maana
alikaza macho kwenye malipo
ya thawabu. **27** Kwa imani
aliondoka Misri,[l] lakini hakuo-
gopa hasira ya mfalme,[m] kwa
maana aliendelea kuwa imara
kama mtu anayemwona Yule
asiyeonekana.[n] **28** Kwa ima-
ni alifanya sherehe ya Pasa-
ka na kupaka damu, ili mwa-
ngamizaji asiwadhuru* waza-
liwa wao wa kwanza.[o]

**29** Kwa imani walipita ka-
tika Bahari Nyekundu kama
kwenye nchi kavu,[p] lakini Wa-
misri walipojaribu kupita wa-
kamezwa.[q]

---

**11:11, 18** *Tnn., “mbegu.” **11:11** #Au “anayetegemeka.”

**11:22** *Yaani, kutoka katika nchi ya Misri. #Au “amri.” △Au “mazishi.” **11:28** *Tnn., “asiwaguse.”

---

SURA YA 11
a Mwa 17:17; Mwa 21:2
b Ro 4:19
c Mwa 21:5
d Mwa 22:17; 1Fa 4:20
e Mwa 47:9
f Yoh 8:56
g Mwa 11:31
h Kut 3:6, 15
i Ebr 11:10; Ebr 12:22
j Mwa 22:1, 2
k Mwa 22:9, 10; Yoh 3:16
l Mwa 21:12
m 1Ko 10:11

Safu ya 2
a Mwa 27:27-29
b Mwa 27:38-40
c Mwa 47:29
d Mwa 48:15, 16, 20
e Mwa 47:31
f Mwa 50:24, 25; Kut 13:19
g Kut 2:2
h Mdo 7:20
i Kut 1:16, 22
j Kut 2:11
k Kut 2:10
l Kut 12:51
m Kut 10:28
n 1Ti 1:17
o Kut 12:21-23
p Kut 14:22
q Kut 14:27, 28

**30** Kwa imani kuta za Yeri-
ko zilianguka baada ya watu
kuzizunguka kwa siku saba.[a]
**31** Kwa imani, Rahabu yule
kahaba hakuangamia pamoja
na wale waliokosa kutii, kwa
sababu aliwapokea wale wa-
pelelezi kwa amani.[b]
**32** Nami nitasema nini zai-
di? Kwa maana nitakosa wa-
kati nikiendelea kusimulia ku-
husu Gideoni,[c] Baraka,[d] Sam-
soni,[e] Yeftha,[f] Daudi,[g] na
vilevile Samweli[h] na wale ma-
nabii wengine. **33** Kupitia
imani walishinda falme,[i] waka-
leta uadilifu, wakapata ahadi,[j]
wakaziba vinywa vya simba,[k]
**34** wakazima nguvu za moto,[l]
wakaponyoka makali ya upa-
nga,[m] wakafanywa kuwa we-
nye nguvu kutoka kwenye hali
ya udhaifu,[n] wakawa mashu-
jaa katika vita,[o] wakayashi-
nda kabisa majeshi ya wavami-
zi.[p] **35** Wanawake waliwapo-
kea wafu wao kupitia ufufuo,[q]
lakini watu wengine walite-
swa kwa sababu hawakukuba-
li kuachiliwa kupitia fidia fu-
lani, ili waupate ufufuo ulio
bora. **36** Ndiyo, wengine wa-
lipata jaribu lao kwa kudhiha-
kiwa na kupigwa kwa mijele-
di, naam, isitoshe, kwa kufu-
ngwa minyororo[r] na magere-
zani.[s] **37** Walipigwa mawe,[t]
walijaribiwa, walikatwa vipa-
nde viwili* kwa msumeno, wa-
lichinjwa kwa upanga,[u] wali-
tembea huku na huku wakiwa
wamevaa ngozi za kondoo na
ngozi za mbuzi,[v] wakiwa kati-
ka uhitaji, katika dhiki,[w] wa-
kiteswa;[x] **38** na ulimwengu
haukuwafaa. Walitembea huku
na huku katika majangwa na
milima na mapango[y] na mashi-
mo ya dunia.

**39** Na bado hawa wote,
ingawa walitolewa ushahidi
unaofaa kwa sababu ya imani
yao, hawakupata utimizo wa
ile ahadi, **40** kwa sababu Mu-
ngu aliona mapema kitu bora
kwa ajili yetu,[a] ili wasifanywe
kuwa wakamilifu bila sisi.

**12** Hivyo basi, kwa kuwa
tuna wingu kubwa hi-
vyo la mashahidi linalo-
tuzunguka, acheni sisi pia
tuondoe kila uzito na dhambi
inayotutatanisha kwa urahi-
si,[b] na tukimbie kwa uvumi-
livu shindano la mbio lililo-
wekwa mbele yetu,[c] **2** huku
tukimtazama kwa makini Wa-
kili Mkuu na Mkamilishaji
wa imani yetu, Yesu.[d] Kwa sa-
babu ya shangwe iliyowekwa
mbele yake, alivumilia mti wa
mateso,* akaidharau aibu,
naye ameketi kwenye mkono
wa kuume wa kiti cha ufal-
me cha Mungu.[e] **3** Kwa kwe-
li, mfikirieni sana yule amba-
ye amevumilia maneno makali
kama hayo kutoka kwa wate-
nda dhambi[f] kinyume cha fai-
da zao wenyewe, ili msichoke
na kukata tamaa.*[g]
**4** Katika pambano lenu na
dhambi, hamjapambana ka-
mwe kufikia hatua ya ku-
mwaga damu. **5** Nanyi mme-
sahau kabisa lile himizo li-
nalosema nanyi kama wana:
“Mwanangu, usiipuuze nidha-
mu kutoka kwa Yehova,* wala
usikate tamaa anapokureke-
bisha; **6** kwa maana Yehova*
huwatia nidhamu wale anao-
wapenda, kwa kweli, humpiga
fimbo# kila mtu ambaye ame-
mpokea kuwa mwana.”[h]

SURA YA 11
a Yos 6:15, 20
b Yos 6:17
c Amu 6:11
d Amu 4:6
e Amu 13:24
f Amu 11:1
g 1Sa 16:13
h 1Sa 3:20
i Amu 7:12, 22
j 2Sa 7:8, 12
k Amu 14:5, 6; 1Sa 17:34-36; Da 6:21, 22
l Da 3:23-25
m 2Fa 6:15, 16
n Amu 16:28; 1Fa 18:46
o Amu 11:32
p Amu 4:16
q 1Fa 17:22-24; 2Fa 4:32, 34
r Yer 20:2
s Yer 37:15
t 2Nya 24:20, 21
u 1Fa 19:10
v 2Fa 1:8
w 1Fa 19:2
x 1Fa 22:24; Yer 38:6
y 1Fa 18:4; 1Fa 19:9

Safu ya 2
a Ebr 2:3; Ebr 3:1; Ebr 7:22

SURA YA 12
b Ebr 3:12
c 1Ko 9:24, 26; Flp 3:13, 14
d Yoh 14:6; Mdo 5:31; Ebr 2:10
e Zb 110:1; Ebr 10:12
f Mt 27:39
g Gal 6:9
h Met 3:11, 12

**11:37** * Au “vipandevipande.”

**12:2** * Angalia Kamusi, uku. 2012. **12:3** * Au “msizimie katika nafsi zenu.” **12:5, 6** * Angalia Nyongeza A5. **12:6** # Au “humwadhibu.”

**7** Mnahitaji kuvumilia kama
sehemu ya nidhamu* yenu.
Mungu anawatendea ninyi
kama wana.[a] Kwa maana ni
mwana gani ambaye hatiwi ni-
dhamu na baba yake?[b] **8** La-
kini ikiwa ninyi nyote ha-
mjashiriki katika kupokea ni-
dhamu hii, kwa kweli ninyi ni
watoto haramu, bali si wana.
**9** Zaidi ya hayo, baba zetu wa
kibinadamu* walikuwa waki-
tutia nidhamu, nasi tuliwapa
heshima. Je, hatupaswi kuji-
tiisha hata zaidi kwa Baba wa
maisha yetu ya kiroho na kui-
shi?[c] **10** Kwa maana walitu-
tia nidhamu kwa muda mfu-
pi kulingana na jinsi walivyoo-
na kuwa inafaa, lakini yeye
hufanya hivyo kwa faida yetu
ili tuushiriki utakatifu wake.[d]
**11** Ni kweli, hakuna nidhamu
inayoonekana kwa sasa kuwa
yenye shangwe, bali inaumi-
za;* lakini baadaye hutokeza
amani na uadilifu# kwa wale
ambao wamezoezwa nayo.

**12** Kwa hiyo, imarisheni mi-
kono inayolegea na magoti ya-
liyo dhaifu,[e] **13** nanyi ende-
leeni kuifanyia miguu yenu
mapito yaliyonyooka,[f] ili kile
ambacho ni kilemavu kisite-
guke, badala yake, kiponywe.
**14** Fuatilieni amani pamo-
ja na watu wote[g] na utaka-
so*[h] ambao bila huo hakuna
mtu atakayemwona Bwana.
**15** Iweni waangalifu kwamba
yeyote asikose kupata fadhi-
li zisizostahiliwa za Mungu,
ili mzizi wowote wenye sumu
usichipuke na kusababisha
taabu na wengi watiwe unajisi
nao;[a] **16** na muwe waangali-
fu ili miongoni mwenu kusiwe
na mwasherati* wala yeyote
asiyethamini mambo mataka-
tifu, kama Esau, aliyetoa haki
zake za kuwa mzaliwa wa kwa-
nza kwa kubadilishana na mlo
mmoja.[b] **17** Kwa kuwa mna-
jua kwamba baadaye alipota-
ka kuirithi baraka, alikatali-
wa; kwa maana, ingawa alija-
ribu kwa bidii kubadili fikira*
kwa machozi,[c] hakufaulu.#

**18** Kwa maana hamkukari-
bia kitu kinachoweza kugu-
swa[d] na ambacho kimewashwa
moto,[e] na wingu jeusi na giza
zito na dhoruba,[f] **19** na mlio
wa tarumbeta[g] na sauti ya ma-
neno yanayosemwa,[h] ambayo
watu walipoisikia waliomba
kwamba wasiambiwe neno li-
ngine lolote.[i] **20** Kwa maana
hawakuweza kuivumilia amri
hii: "Hata mnyama akiugusa
mlima, lazima apigwe mawe."[j]
**21** Pia, wonyesho huo uliku-
wa wa kutisha sana hivi kwa-
mba Musa akasema: "Ninaogo-
pa na kutetemeka."[k] **22** Laki-
ni ninyi mmeukaribia Mlima
Sayuni,[l] jiji la Mungu aliye hai,
yaani, Yerusalemu la mbingu-
ni,[m] na makumi ya maelfu ya
malaika **23** katika kusanyiko
kuu,[n] na kutaniko la wazaliwa
wa kwanza ambao wameandi-
kishwa mbinguni, na Mungu
Mwamuzi wa wote,[o] na mai-
sha ya kiroho[p] ya waadilifu
ambao wamefanywa wakami-
lifu,[q] **24** na Yesu mpatanishi[r]
wa agano jipya,[s] na damu ili-
yonyunyizwa, ambayo husema
kwa njia bora kuliko damu ya
Abeli.[t]

---

**12:7** * Au "mazoezi." **12:9** * Tnn., "baba zetu wa mwili." **12:11** * Au "inahuzunisha." # Tnn., "huzaa tunda lenye kufanya amani la uadilifu." **12:14** * Au "utakatifu."

**12:16** * Angalia Kamusi, uku. 2012, "Uasherati." **12:17** * Yaani, fikira za baba yake. # Tnn., "hakupata nafasi kwa ajili ya hilo."

---

SURA YA 12
a 2Sa 7:14; Ebr 2:10
b Met 13:24
c Yak 4:10
d 1Pe 1:15, 16
e Isa 35:3
f Met 4:26
g Zb 34:14; Ro 12:18; Ro 14:19
h Ro 6:19; 1Th 4:3, 4; Ebr 10:10

Safu ya 2
a Kum 29:18
b Mwa 25:32, 34
c Mwa 27:34
d Kut 19:12
e Kut 19:18
f Kut 19:16
g Kut 19:19
h Kum 4:11, 12
i Kut 20:18, 19
j Kut 19:12, 13
k Kum 9:19
l Ufu 14:1
m Ufu 21:2
n Da 7:10
o Mwa 18:25; Zb 94:2; Isa 33:22
p Ebr 12:9
q Ebr 10:14
r 1Ti 2:5; Ebr 9:15
s Mt 26:27, 28
t Mwa 4:8, 10

**25** Angalieni kwamba msi-
katae kumsikiliza* yule ana-
yezungumza. Kwa maana iki-
wa wale waliokataa kumsikili-
za yule aliyetoa onyo kutoka
kwa Mungu duniani hawaku-
ponyoka, je, kweli sisi tutapo-
nyoka ikiwa tutamwacha yule
anayezungumza kutoka mbi-
nguni?[a] **26** Wakati huo sau-
ti yake iliitikisa dunia,[b] laki-
ni sasa ameahidi: “Nitatiki-
sa kwa mara nyingine tena,
si dunia tu bali pia mbingu.”[c]
**27** Sasa maneno “kwa mara
nyingine tena” yanaonyesha
kuondolewa kwa vitu vinavyo-
tikiswa, vitu vilivyotengene-
zwa, ili vitu ambavyo havi-
tikiswi vibaki. **28** Kwa hiyo,
kwa kuwa tutapokea Ufalme
usioweza kutikiswa, acheni
tuendelee kupokea fadhili zi-
sizostahiliwa, ambazo zita-
tuwezesha kumtolea Mungu
utumishi mtakatifu kwa njia
inayokubalika, kwa kumwo-
gopa Mungu na kumheshimu.
**29** Kwa maana Mungu wetu ni
moto unaoteketeza.[d]

**13** Upendo wenu wa ki-
ndugu na uendelee.[e]
**2** Msisahau kuwakaribisha
wageni,*[f] kwa maana kwa ku-
fanya hivyo watu fulani
bila kujua waliwakaribisha
malaika.[g] **3** Wakumbukeni
wale walio gerezani,*[h] kana
kwamba mmefungwa pamo-
ja nao,[i] na wale wanaoteswa,
kwa kuwa ninyi pia mko kati-
ka mwili.# **4** Ndoa na iheshi-
miwe kati ya wote, na kitanda
cha ndoa kisiwe na unajisi,[j]
kwa maana Mungu atawahu-
kumu waasherati* na wazinzi.[a]
**5** Njia yenu ya maisha iwe bila
upendo wa pesa,[b] huku mkiri-
dhika na vitu mlivyo navyo.*[c]
Kwa maana amesema: “Sita-
kuacha wala kukutupa ka-
mwe.”[d] **6** Ili tuwe hodari na
kusema: “Yehova* ni msaidizi
wangu; sitaogopa. Mwanada-
mu atanifanya nini?”[e]

**7** Wakumbukeni wale wa-
naoongoza kati yenu,[f] ambao
wamelisema neno la Mungu
kwenu, nanyi mnapotafaka-
ri matokeo ya mwenendo wao,
igeni imani yao.[g]

**8** Yesu Kristo ni yuleyule
jana, leo, na milele.

**9** Msipotoshwe na mafundi-
sho mbalimbali yaliyo mage-
ni, kwa maana ni bora moyo
uimarishwe kwa fadhili zisizo-
stahiliwa, bali si kwa vyakula,*
ambavyo haviwanufaishi wale
wanaojishughulisha navyo.[h]

**10** Sisi tuna madhabahu
ambayo wale wanaofanya utu-
mishi mtakatifu katika hema
hawana mamlaka ya kula kili-
cho juu yake.[i] **11** Kwa maana
miili ya wanyama ambao ku-
hani mkuu hupeleka damu
yao ndani ya mahali patakatifu
kama toleo la dhambi huteke-
tezwa nje ya kambi.[j] **12** Kwa
hiyo, Yesu pia aliteseka nje ya
lango la jiji[k] ili awatakase watu
kwa damu yake mwenyewe.[l]
**13** Basi, acheni twende kwake
nje ya kambi, tukiibeba shutu-
ma aliyoibeba,[m] **14** kwa maa-
na hapa hatuna jiji linalodu-
mu, bali tunatafuta kwa bidii
lile litakalokuja.[n] **15** Kupitia
yeye sikuzote na tumtolee Mu-

---

**12:25** *Au “msimpe visingizio: msimpuuze.” **13:2** *Au “kuwaonyesha wageni fadhili; kuwa wakarimu.” **13:3** *Tnn., “waliofungwa; walio katika vifungo.” #Au labda, “kana kwamba mnateseka pamoja nao.”

**13:4** *Angalia Kamusi, uku. 2012, “Uasherati.” **13:5** *Au “vya sasa.” **13:6** *Angalia Nyongeza A5. **13:9** *Yaani, sheria zinazohusu chakula.

---

**SURA YA 12**
a Ebr 1:2; Ebr 2:2-4
b Kut 19:18
c Hag 2:6
d Kum 4:24

**SURA YA 13**
e 1Th 4:9; 1Pe 1:22
f Ro 12:13; 1Ti 3:2
g Mwa 18:2, 3; Mwa 19:1-3
h Kol 4:18
i Ro 12:15
j Met 5:16, 20; Mt 5:28

**Safu ya 2**
a Met 6:32; 1Ko 6:9, 10; 1Ko 6:18; Gal 5:19, 21
b 1Ti 6:10
c Met 30:8, 9; 1Ti 6:8
d Kum 31:6, 8
e Zb 118:6; Da 3:17; Lu 12:4
f 1Ti 5:17; Ebr 13:17
g 1Ko 11:1; 2Th 3:7
h Ro 14:17; 1Ko 8:8; Kol 2:16
i 1Ko 9:13; 1Ko 10:18
j Law 16:27
k Yoh 19:17
l Ebr 9:13, 14
m Ro 15:3; 2Ko 12:10; 1Pe 4:14
n Ebr 11:10; Ebr 12:22

ngu dhabihu ya sifa,[a] yaani, tu-
nda la midomo yetu[b] ambalo
hulitangaza jina lake hadhara-
ni.[c] 16 Zaidi ya hayo, msisa-
hau kutenda mema na kushi-
riki vitu vyenu pamoja na we-
ngine,[d] kwa maana Mungu hu-
pendezwa na dhabihu kama
hizo.[e]
17 Watiini wale wanaoongo-
za kati yenu[f] na mnyenyekee,[g]
kwa maana wanaendelea ku-
walinda ninyi* kama wale wa-
takaotoa hesabu,[h] ili wafanye
hivyo kwa shangwe na si kwa
huzuni, kwa maana kufanya
hivyo kungewadhuru ninyi.
18 Endeleeni kusali kwa aji-
li yetu, kwa maana tuna
hakika kwamba tuna dhamiri
nyoofu,* kwa kuwa tunataka
kujiendesha kwa unyoofu ka-
tika mambo yote.[i] 19 Lakini
hasa ninawahimiza ninyi msa-
li kwamba nirudi kwenu hara-
ka iwezekanavyo.
20 Basi Mungu wa ama-
ni, aliyemrudisha kutoka kwa
wafu mchungaji mkuu[a] wa ko-
ndoo, Bwana wetu Yesu, kwa
damu ya agano linalodumu
milele, 21 awape vifaa vyo-
te vyema ili mfanye mapenzi
yake, akitenda ndani yetu ku-
pitia Yesu Kristo mambo yana-
yopendeza machoni pake, na
awe na utukufu milele na mi-
lele. Amina.
22 Sasa ninawahimiza, aki-
na ndugu, msikilize kwa subi-
ra neno hili la kutia moyo, kwa
maana nimewaandikia barua
fupi. 23 Ningependa kuwa-
julisha kwamba ndugu yetu
Timotheo ameachiliwa huru.
Akija hivi karibuni, nitakuja
pamoja naye kuwaona.
24 Wapeni salamu zangu
wote wanaoongoza kati yenu
na watakatifu wote. Wale wa-
lio Italia[b] wanawatumia sala-
mu zao.
25 Fadhili zisizostahiliwa
na ziwe pamoja nanyi nyote.

13:17 * Au "kuzilinda nafsi zenu." 13:18 * Tnn., "njema."

SURA YA 13
a Law 7:12; Zb 50:14, 23
b Zb 69:30, 31; Ho 14:2
c Ro 10:9
d Ro 12:13
e Flp 4:18
f 1Th 5:12
g Efe 5:21; 1Pe 5:5
h Mdo 20:28
i 2Ko 1:12

Safu ya 2
a 1Pe 5:4
b Mdo 27:1

BARUA YA

# YAKOBO

## YALIYOMO

1 Yakobo,[a] mtumwa wa Mu-
ngu na wa Bwana Yesu
Kristo, kwa yale makabila 12
yaliyotawanyika sehemu mba-
limbali:
Salamu!
2 Oneni yote kuwa sha-
ngwe, ndugu zangu, mnapo-
pata majaribu mbalimbali,[b]
3 mkijua kwamba sifa iliyo-
jaribiwa ya imani yenu huto-
keza uvumilivu.[c] 4 Lakini
acheni uvumilivu ukamilishe
kazi yake, ili muwe kamili na
timamu katika mambo yote,
bila kukosa kitu chochote.[d]
5 Kwa hiyo, ikiwa yeyote
kati yenu anakosa hekima, na
aendelee kumwomba Mungu,[e]
kwa maana yeye huwapa wote
kwa ukarimu na bila kushutu-
mu,*[f] naye atapewa.[g] 6 La-
kini na aendelee kuomba kwa
imani,[h] bila kuwa na shaka
hata kidogo,[i] kwa maana ali-
ye na shaka ni kama wimbi
la bahari linaloendeshwa na
upepo na kupeperushwa huku
na huku. 7 Kwa kweli, mtu
huyo asitarajie kupokea kitu
chochote kutoka kwa Yeho-
va;* 8 yeye ni mtu anayesi-
tasita,[j] asiye imara katika njia
zake zote.
9 Lakini ndugu wa hali ya
chini na ashangilie katika*
kuinuliwa kwake,[a] 10 naye
tajiri katika kushushwa kwa-
ke,[b] kwa sababu atapitilia
mbali kama ua la shambani.
11 Kwa maana kama jua lina-
vyochomoza pamoja na joto
lake linalounguza na kufanya
mmea unyauke, na ua lake lia-
nguke na kuharibu urembo
wake wa nje, vivyo hivyo
pia, tajiri atanyauka katika
mambo anayofuatilia.[c]
12 Mwenye furaha ni yule
anayeendelea kuvumilia jari-
bu,[d] kwa sababu atakapoku-
baliwa atapokea taji la uzi-
ma,[e] ambalo Yehova* ali-
waahidi wale wanaoendelea
kumpenda.[f] 13 Mtu akiwa
chini ya jaribu, asiseme: “Mu-
ngu ananijaribu.” Kwa maa-
na Mungu hawezi kujaribiwa
na mambo maovu, wala yeye
mwenyewe hamjaribu yeyote.
14 Lakini kila mtu hujaribiwa
kwa kuvutwa na kushawishi-
wa* na tamaa yake mwenye-
we.[g] 15 Kisha tamaa, wakati
imetunga mimba, huzaa dha-
mbi; nayo dhambi, baada ya
kufanywa, huleta kifo.[h]
16 Msipotoshwe, ndugu za-
ngu wapendwa. 17 Kila za-
wadi njema na kila tuzo kami-
lifu hutoka juu,[i] hushuka ku-
toka kwa Baba wa mianga ya

**SURA YA 1**
a Mt 13:55
b Mt 5:11, 12
c 1Pe 1:6, 7
d 1Ko 14:20 Efe 4:13
e 1Fa 3:9 Mk 11:24 1Yo 3:22
f Mt 7:11
g Met 2:3-6 Yoh 15:7 1Yo 5:14
h Mt 7:7
i Mt 21:22 Ebr 11:6
j Yak 4:8

**Safu ya 2**
a Yak 2:5
b 1Ti 6:17
c Isa 40:6, 7 Mt 19:24
d Mt 5:10 Yak 1:2
e 2Ti 4:8 1Pe 5:4 Ufu 2:10
f Yak 2:5
g Mwa 3:6 1Yo 2:16
h Ro 5:21
i Mt 7:11

**1:5** * Au “bila kutafuta makosa.” **1:7, 12** * Angalia Nyongeza A5. **1:9** * Tnn., “ajivunie.”

**1:14** * Au “ kunaswa kama kwa kutumia chambo.”

mbinguni,[a] ambaye habadiliki au kugeuka kama kivuli.*[b] **18** Yalikuwa mapenzi yake kutuzaa sisi kwa neno la kweli,[c] ili kwa njia fulani tuwe matunda ya kwanza ya viumbe wake.[d]

**19** Jueni hili, ndugu zangu wapendwa: Kila mtu lazima awe mwepesi wa kusikia, si mwepesi wa kusema,[e] si mwepesi wa hasira,[f] **20** kwa maana hasira ya mwanadamu haitokezi uadilifu wa Mungu.[g] **21** Kwa hiyo, ondoeni uchafu wote na ubaya wote,*[h] na pokeeni kwa upole kupandwa kwa lile neno linaloweza kuwaokoa.#

**22** Hata hivyo, iweni watendaji wa neno,[i] na si wasikiaji tu, mkijidanganya wenyewe kwa mawazo ya uwongo. **23** Kwa maana ikiwa yeyote ni msikiaji wa neno, na si mtendaji,[j] huyo ni kama mtu anayeutazama uso wake* katika kioo. **24** Kwa maana yeye hujitazama na kwenda zake na kusahau mara moja jinsi alivyo. **25** Lakini anayechunguza sheria kamilifu[k] ambayo ni ya uhuru na kudumu katika hiyo, amekuwa, si msikiaji msahaulifu, bali mtendaji wa kazi; naye atafurahia kile anachofanya.[l]

**26** Ikiwa mtu yeyote anafikiri yeye ni mwabudu wa Mungu* lakini haudhibiti# kabisa ulimi wake,[m] anaudanganya moyo wake, na ibada yake ni ubatili. **27** Namna ya ibada* iliyo safi na isiyo na unajisi kwa maoni ya Mungu wetu na Baba ni hii: kuwatunza mayatima[a] na wajane[b] katika dhiki yao,[c] na kuendelea kujitunza bila doa kutokana na ulimwengu.[d]

**2** Ndugu zangu, je, mnashika imani ya Bwana wetu mtukufu Yesu Kristo huku mkiwa na upendeleo?[e] **2** Kwa maana, ikiwa mtu aliyevaa pete za dhahabu kwenye vidole vyake na aliyevaa mavazi ya kifahari anaingia katika mkutano wenu, na mtu maskini aliyevaa mavazi yenye uchafu anaingia pia, **3** je, mnamtazama kwa kibali yule aliyevaa mavazi ya kifahari na kumwambia: "Wewe kalia kiti hiki kilicho mahali pazuri," na kumwambia yule maskini: "Wewe simama tu," au, "Kalia kile kiti pale chini ya kiti changu cha miguu"?[f] **4** Ikiwa ndivyo ilivyo, je, hamna tofauti za kitabaka kati yenu wenyewe[g] na je, hamjawa waamuzi wanaotoa maamuzi maovu?[h]

**5** Sikilizeni, ndugu zangu wapendwa. Je, Mungu hakuwachagua walio maskini kwa maoni ya ulimwengu ili wawe matajiri katika imani[i] na warithi wa Ufalme, aliowaahidi wale wanaompenda?[j] **6** Lakini ninyi mmemvunjia heshima maskini. Je, si matajiri wanaowakandamiza ninyi[k] na kuwakokota wakiwapeleka mahakamani? **7** Je, hawalikufuru lile jina zuri ambalo kwa hilo mliitwa? **8** Basi, ikiwa mnaifuata ile sheria ya kifalme kulingana na andiko, "Lazima umpende jirani yako kama unavyojipenda mwenyewe,"[l] mnafanya vema. **9** Lakini mkiendelea kuonyesha upendeleo,[m] mnafanya

**SURA YA 1**
- a Yer 31:35; 2Ko 4:6
- b Mal 3:6
- c Yoh 1:12, 13; Ro 8:28; Efe 1:13, 14; 2Th 2:13; 1Pe 1:23
- d Ufu 14:4
- e Met 10:19; Met 17:27
- f Mhu 7:9; Mt 5:22
- g Yak 3:18
- h Kol 3:8; 1Pe 2:1
- i Law 18:5; 1Sa 15:22; Mt 7:21; 1Yo 3:7
- j Lu 6:46; Yak 2:14
- k Zb 19:7
- l Mt 7:24; Lu 11:28; Yoh 13:17
- m Zb 39:1; Met 12:18; Met 15:2; 1Pe 3:10

**Safu ya 2**
- a Kum 14:29; Kum 27:19; Zb 68:5
- b Isa 1:17; 1Ti 5:3
- c Ayu 29:12, 13; Isa 58:7
- d 1Ko 5:7; Yak 4:4; Ufu 18:4

**SURA YA 2**
- e 1Ti 5:21; Yak 3:17
- f Law 19:15
- g Gal 3:28
- h Kum 1:17
- i Ufu 2:9
- j Lu 22:28-30
- k Mdo 13:50
- l Law 19:18; Mt 22:39; Ro 13:10
- m Yak 2:1

**1:17** *Au "ambaye habadiliki kama kugeuka kwa kivuli." **1:21** *Au labda, "wingi wa ubaya." #Au "kuokoa nafsi zenu." **1:23** *Au "uso wake wa asili." **1:26** *Au "ni mtu wa dini." #Au "hauongozi kwa lijamu." **1:27** *Au "dini."

dhambi, na sheria inawahuku-
mu* kuwa wakosaji.[a]
**10** Kwa maana ikiwa yeyo-
te anatii Sheria yote lakini
anajikwaa katika jambo moja,
amekosa kuitii Sheria yote.[b]
**11** Kwa maana yule aliyese-
ma, “Usifanye uzinzi,”[c] alise-
ma pia: “Usiue.”[d] Basi, ikiwa
hufanyi uzinzi lakini unaua,
umeivunja sheria. **12** Ende-
leeni kusema na kutenda
kama wale watakaohukumi-
wa kwa sheria ya watu huru.*[e]
**13** Kwa maana yule asiye na
mazoea ya kuonyesha rehema
atahukumiwa bila rehema.[f]
Rehema hushinda hukumu.
**14** Kuna faida gani, ndugu
zangu, mtu fulani akisema
ana imani lakini hana mate-
ndo?[g] Je, imani hiyo inaweza
kumwokoa?[h] **15** Ikiwa ndu-
gu au dada hawana nguo* na
chakula cha kutosha kwa ajili
ya siku, **16** na mmoja wenu
awaambie, “Nendeni kwa ama-
ni; mwote moto na mle vizu-
ri,” lakini bila kuwapatia ma-
hitaji ya mwili wao, kuna fai-
da gani?[i] **17** Vivyo hivyo pia,
imani bila matendo imekufa.[j]
**18** Hata hivyo, mtu fulani
atasema: “Wewe una imani,
nami nina matendo. Nionye-
she imani yako bila matendo,
nami nitakuonyesha imani
yangu kwa matendo yangu.”
**19** Wewe unaamini kuna Mu-
ngu mmoja, sivyo? Unafanya
vema. Hata hivyo, roho wao-
vu pia wanaamini na kutete-
meka.[k] **20** Lakini je, unataka
kujua, ewe mwanadamu usi-
ye na akili, kwamba imani bila
matendo haifai kitu? **21** Je,
Abrahamu baba yetu haku-
tangazwa kuwa mwadilifu kwa
matendo baada ya kumtoa
Isaka mwana wake juu ya ma-
dhabahu?[a] **22** Mnaona kwa-
mba imani yake ilitenda pamo-
ja na matendo yake na imani
yake ilikamilishwa kwa mate-
ndo yake,[b] **23** na andiko lika-
timizwa linalosema: “Abraha-
mu alikuwa na imani katika Ye-
hova,* na ikahesabiwa kwake
kuwa uadilifu,”[c] naye akaitwa
rafiki ya Yehova.*[d]
**24** Mnaona kwamba mtu
hutangazwa kuwa mwadilifu
kwa matendo, na si kwa imani
peke yake. **25** Vivyo hivyo,
je, Rahabu yule kahaba haku-
tangazwa pia kuwa mwadili-
fu kwa matendo, baada ya ku-
wakaribisha wale wajumbe na
kuwatoa nje kupitia njia nyi-
ngine?[e] **26** Kwa kweli, kama
vile mwili bila roho* umeku-
fa,[f] vivyo hivyo, imani bila ma-
tendo imekufa.[g]

**3** Ndugu zangu, si wengi kati
yenu wanaopaswa kuwa
walimu mkijua kwamba tuta-
pokea hukumu nzito* zaidi.[h]
**2** Kwa maana sisi sote huji-
kwaa* mara nyingi.[i] Ikiwa ye-
yote hajikwai katika neno,
huyo ni mtu mkamilifu, ana-
yeweza kuuongoza kwa lijamu
mwili wake wote pia. **3** Tu-
napoweka lijamu katika vi-
nywa vya farasi ili watu-
tii, sisi huuongoza mwili wao
wote pia. **4** Tazameni hata
meli: Ingawa ni kubwa sana
nazo huendeshwa na upepo
mkali, zinaongozwa na mta-
mbo wa usukani ulio mdogo
sana ili kwenda popote amba-
po mtu aliye kwenye usukani
anataka.

SURA YA 2
a Law 19:15
b Kum 27:26; Gal 3:10
c Kut 20:14; Kum 5:18
d Kut 20:13; Kum 5:17
e Yak 1:25
f Met 21:13; Mt 5:7; Mt 6:15; Lu 6:36
g Tit 3:8; Yak 1:25
h 1Ko 13:2
i Kum 15:7, 8; Mt 25:35, 36; Lu 3:11; Ro 12:13; 1Ti 5:4; Yak 1:27; 1Yo 3:17
j Mt 7:21; Ebr 10:24
k Mt 8:28, 29; Lu 4:33, 34

Safu ya 2
a Mwa 22:9, 12
b Ebr 11:17
c Mwa 15:6; Ro 4:3; Gal 3:6
d 2Nya 20:7; Isa 41:8
e Yos 2:1, 15; Yos 6:17; Ebr 11:31
f Zb 146:4
g Ro 10:10; Yak 2:17

SURA YA 3
h Lu 12:48
i 1Fa 8:46; Met 20:9; 1Yo 1:8

**2:9** *Au “inawakaripia.” **2:12** *Tnn., “sheria ya uhuru.” **2:15** *Tnn., “wako uchi.”

**2:23** *Angalia Nyongeza A5. **2:26** *Au “pumzi.” **3:1** *Au “kali.” **3:2** *Au “hufanya makosa.”

**5** Vivyo hivyo pia, ulimi ni
kiungo kidogo cha mwili
na bado hujigamba sana. Ta-
zameni jinsi moto mdogo
unavyoweza kuteketeza msitu
mkubwa! **6** Ulimi pia ni
moto.[a] Kati ya viungo vya
mwili wetu, ulimi unawaki-
lisha ulimwengu wa ukosefu
wa uadilifu, kwa maana unau-
tia mwili wote[b] unajisi na ku-
washa moto maisha yote*
nao huwashwa moto na Gehe-
na.# **7** Kwa maana kila aina
ya mnyama wa mwituni,
ndege, mnyama anayetambaa,
na kiumbe wa baharini ana-
weza kufugwa na wamefugwa
na wanadamu. **8** Lakini ha-
kuna mwanadamu anayewe-
za kuufuga ulimi. Ulimi ni kitu
kitundu chenye kudhuru, ki-
lichojaa sumu yenye kuua.[c]
**9** Kwa ulimi tunamsifu Yeho-
va,* aliye Baba, na bado kwa
ulimi tunawalaani wanadamu
ambao wameumbwa “kwa
mfano wa Mungu.”[d] **10** Bara-
ka na laana hutoka katika ki-
nywa kilekile.

Ndugu zangu, haifai mambo
yatendeke hivyo.[e] **11** Je,
chemchemi inaweza kutoa
katika shimo lilelile maji ma-
tamu* na pia machungu?
**12** Ndugu zangu, je, mtini
unaweza kuzaa zeituni au
mzabibu kuzaa tini?[f] Maji
ya chumvi hayawezi kutokeza
maji matamu.*

**13** Ni nani mwenye he-
kima na uelewaji kati yenu?
Na aonyeshe kwa mwenendo
wake mzuri matendo yanayo-
fanywa kwa upole unaotoka-
na na hekima. **14** Lakini iki-
wa mna wivu mkali[a] na ugo-
mvi*[b] mioyoni mwenu, msiwe
mkijigamba[c] na kusema uwo-
ngo kuhusu ile kweli. **15** Hii
siyo hekima inayoshuka kuto-
ka juu; bali ni ya kidunia,[d] ya
kinyama, na ya roho waovu.
**16** Kwa maana palipo na wivu
na ugomvi,* pana machafuko
pia na kila jambo baya.[e]

**17** Lakini hekima inayoto-
ka juu kwanza kabisa ni safi,[f]
kisha yenye kufanya amani,[g]
yenye usawaziko,[h] tayari ku-
tii, yenye kujaa rehema na ma-
tunda mema,[i] haina ubagu-
zi,[j] na si ya kinafiki.[k] **18** Zai-
di ya hayo, tunda la uadilifu
hupandwa katika hali zenye
amani[l] kwa* wale wanaofanya
amani.[m]

**4** Ni nini chanzo cha vita na
mapigano miongoni mwe-
nu? Je, havitokani na ta-
maa zenu za mwili zinazoende-
leza pambano ndani yenu?*[n]
**2** Mnatamani, lakini hamna
kitu. Mnaendelea kuua na ku-
tamani kwa wivu, na bado ha-
mwezi kupata. Mnaendelea
kupigana na kufanya vita.[o] Ha-
mna kitu kwa sababu hamwo-
mbi. **3** Mnapoomba, hampo-
kei kwa sababu mnaomba kwa
kusudi baya, ili mvitumie kwa
ajili ya tamaa zenu za mwili.

**4** Enyi wazinzi,* je, hamjui
kwamba urafiki na ulimwengu
ni uadui na Mungu? Kwa hiyo,
yeyote anayetaka kuwa ra-
fiki ya ulimwengu anajifanya
kuwa adui ya Mungu.[p] **5** Au
je, mnafikiri kwamba andi-
ko linasema hivi bila sababu:
“Roho ambayo imekaa ndani
yetu huendelea kutamani kwa

---

**SURA YA 3**

*a* Met 16:27; Mt 12:36, 37
*b* Zb 39:1; Mt 15:11, 18; Mk 7:23
*c* Zb 140:3; Met 12:18; Met 18:7
*d* Mwa 1:26, 27
*e* Efe 4:29
*f* Mt 7:16

**Safu ya 2**

*a* Ro 13:13; 1Ko 3:3
*b* Efe 4:31
*c* 1Ko 13:4
*d* 1Ko 2:14; Flp 3:19
*e* Met 14:30; Gal 5:19-21
*f* Ro 12:9; 1Ti 5:1, 2
*g* 2Ko 13:11; 1Th 5:13; 2Pe 3:14
*h* 1Ti 3:3; Tit 3:2
*i* Gal 5:22, 23
*j* Yak 2:9
*k* 1Pe 1:22
*l* Isa 32:17; Ebr 12:11
*m* Mt 5:9; 1Pe 3:11

**SURA YA 4**

*n* Ro 7:23; Gal 5:17; Yak 3:14; 1Pe 2:11
*o* Mt 5:22; Yak 3:16
*p* 2Nya 19:2; Yoh 15:19; Yoh 17:14; Yoh 18:36; 1Yo 2:15; 1Yo 5:19

---

**3:6** *Tnn., “mzunguko wa uhai (chanzo).” #Angalia Kamusi, uku. 2012. **3:9** *Angalia Nyongeza A5. **3:11, 12** *Au “yasiyo na chumvi.”

**3:14, 16** *Au labda, “tamaa ya kupata mambo makuu.” **3:18** *Au labda, “na.” **4:1** *Tnn., “ndani ya viungo vyenu.” **4:4** *Au “ Enyi msio waaminifu.”

wivu”?[a] 6 Hata hivyo, fadhili zisizostahiliwa ambazo Yeye hutoa ni kubwa zaidi. Kwa hiyo, linasema: “Mungu huwapinga wenye majivuno,[b] lakini huwapa wanyenyekevu fadhili zisizostahiliwa.”[c]

7 Basi, jitiisheni kwa Mungu;[d] lakini mpingeni Ibilisi,[e] naye atawakimbia ninyi.[f]
8 Mkaribieni Mungu, naye atawakaribia ninyi.[g] Safisheni mikono yenu, ninyi watenda dhambi,[h] na takaseni mioyo yenu,[i] ninyi mnaositasita.
9 Iweni na taabu na mwomboleze na kulia.[j] Kicheko chenu na kigeuzwe kuwa maombolezo, na badala ya kuwa na shangwe mkate tamaa. 10 Jinyenyekezeni machoni pa Yehova,*[k] naye atawainua.[l]

11 Akina ndugu acheni kusemana kati yenu.[m] Yeyote anayemsema vibaya ndugu au anayemhukumu ndugu yake husema vibaya juu ya sheria na kuihukumu sheria. Na ikiwa unaihukumu sheria, basi wewe si mtendaji wa sheria, bali ni mwamuzi. 12 Kuna mmoja tu ambaye ni Mpajisheria na Mwamuzi,[n] yule anayeweza kuokoa na kuangamiza.[o] Lakini wewe ni nani ili umhukumu jirani yako?[p]

13 Haya, basi, ninyi mnaosema: “Leo au kesho tutasafiri kwenda jiji fulani nasi tutakaa mwaka mmoja huko, tutafanya biashara na kupata faida,”[q] 14 ingawa hamjui jinsi maisha yenu yatakavyokuwa kesho.[r] Kwa maana ninyi ni ukungu unaotokea kwa muda kidogo na kisha kutoweka.[s] 15 Badala yake, mnapaswa kusema: “Yehova* akipenda,[a] tutaishi na kufanya hili au lile.” 16 Lakini sasa mnajivuna na kujigamba kwa kiburi. Majivuno yote ya namna hiyo ni maovu. 17 Kwa hiyo, ikiwa mtu anajua jinsi ya kufanya yaliyo sawa na bado hayafanyi, hiyo ni dhambi kwake.[b]

5 Haya basi, enyi matajiri, lieni na kupiga mayowe kwa sababu ya taabu zitakazowapata.[c] 2 Utajiri wenu umeoza, na mavazi yenu yameliwa na nondo.*[d] 3 Dhahabu na fedha zenu zimeliwa na kutu, na kutu hiyo itakuwa ushahidi dhidi yenu nayo itakula miili yenu. Vitu mlivyoweka akiba vitakuwa kama moto katika siku za mwisho.[e]
4 Tazama! Mishahara ambayo hamjawalipa wafanyakazi waliovuna mashamba yenu, inaendelea kupaza kilio, na vilio vya kuomba msaada vya wavunaji vimefika masikioni mwa Yehova* wa majeshi.[f]
5 Ninyi mmeishi kwa anasa na kwa ajili ya kutosheleza tamaa zenu duniani. Mmeinonesha mioyo yenu katika siku ya machinjo.[g] 6 Mmemhukumu; mmemuua mwadilifu. Je, yeye hawapingi ninyi?

7 Basi, iweni na subira, akina ndugu, mpaka kuwapo kwa Bwana.[h] Tazama! Mkulima huendelea kungojea matunda yenye thamani ya nchi, akiyasubiri mpaka mvua ya mapema na mvua ya baadaye inyeshe.[i] 8 Ninyi pia iweni na subira;[j] imarisheni mioyo yenu, kwa sababu kuwapo kwa Bwana kumekaribia.[k]

9 Msinung’unikiane,* akina ndugu, ili msihukumiwe.[l] Ta-

4:10, 15; 5:4 *Angalia Nyongeza A5.

5:2 *Aina ya wadudu. 5:9 *Au “Msizomeane; Msilalamikiane.”

SURA YA 4
a Mwa 6:5; Mwa 8:21
b Zb 138:6
c Met 3:34; 1Pe 5:5
d Ebr 12:9; 1Pe 2:17; 1Pe 5:6
e Efe 4:27; Efe 6:11
f Mt 4:10, 11; Lu 4:13
g Isa 44:22; Isa 55:6, 7
h Isa 1:16
i 1Yo 3:3
j Yoe 2:12
k 2Nya 7:14; 2Nya 33:12, 13
l Met 29:23; Mt 23:12
m Law 19:16; Met 17:9
n Isa 33:22
o Mt 10:28
p Mt 7:1; Lu 6:37; Ro 14:4
q Lu 12:18-20
r Zb 39:6; Met 27:1; Mhu 6:12
s Ayu 14:1, 2; Zb 102:3; 1Pe 1:24

Safu ya 2
a Mdo 18:21; Ebr 6:3
b Lu 12:47; Yoh 9:41; Yoh 15:22

SURA YA 5
c Met 11:28; Lu 6:24; Lu 18:25
d Mt 6:19; Lu 12:33
e Eze 7:19
f Law 19:13; Kum 24:14, 15; Yer 22:13; Mal 3:5
g Yer 12:3
h Mt 24:3
i Kum 11:14; Yer 5:24
j Ebr 6:12
k 1Th 3:13
l 1Ko 4:5

zama! Mwamuzi amesimama
mbele ya milango. **10** Aki-
na ndugu, fuateni mfano wa
manabii waliopatwa na uovu[a]
na kuonyesha subira[b] na
ambao walisema katika jina
la Yehova.*[c] **11** Tazama! Tu-
nawaona wale ambao wame-
vumilia kuwa wenye furaha.#[d]
Mmesikia kuhusu uvumilivu
wa Ayubu[e] na mmeona ma-
tokeo ambayo Yehova* alile-
ta,[f] kwamba Yehova* ni mwe-
nye upendo mwororo sana△
na mwenye rehema.[g]

**12** Zaidi ya yote, akina ndu-
gu, acheni kuapa kwa mbingu
au kwa dunia au kwa kiapo
kingine chochote. Bali ache-
ni "Ndiyo" yenu iwe ndiyo, na
"Siyo" yenu, siyo,[h] ili msihu-
kumiwe.

**13** Je, kuna yeyote kati
yenu aliye na matatizo? Na ae-
ndelee kusali.[i] Je, kuna yeyo-
te mwenye roho changamfu?
Na aimbe zaburi.[j] **14** Je,
kuna yeyote aliye mgonjwa
kati yenu? Na awaite wazee[k]
wa kutaniko, nao wasali kwa
ajili yake, wakimpaka mafuta[a]
katika jina la Yehova.* **15** Na
sala ya imani itamponya huyo
mgonjwa,# na Yehova* ata-
mwinua. Pia, ikiwa amefanya
dhambi, atasamehewa.

**16** Kwa hiyo ungameni wa-
ziwazi dhambi zenu[b] kwa mtu
na mwenzake na kusali kwa
ajili ya mtu na mwenzake, ili
mponywe. Dua ya mtu mwa-
dilifu ina nguvu nyingi.*[c]
**17** Eliya alikuwa mtu mwenye
hisia kama zetu, na bado ali-
posali kwa bidii mvua isinye-
she, haikunyesha juu ya nchi
kwa miaka mitatu na miezi
sita.[d] **18** Naye akasali tena,
na mbingu ikatoa mvua na
nchi ikazaa matunda.[e]

**19** Ndugu zangu, yeyote
kati yenu akipotoshwa kuto-
ka katika kweli na mwingi-
ne amrudishe, **20** jueni kwa-
mba yeyote anayemrudisha
mtenda dhambi kutoka kwe-
nye kosa[f] la njia yake atamwo-
koa* kutoka kwenye kifo naye
atafunika dhambi nyingi.[g]

**5:10, 11, 14, 15** *Angalia Nyongeza A5. **5:11** #Au "wamebarikiwa." △Au "ni mwenye huruma sana."

**5:15** #Au labda, "aliyechoka." **5:16** *Tnn., "ina nguvu nyingi inapofanya kazi." **5:20** *Au "ataokoa nafsi yake."

SURA YA 5
a Mt 5:12
b Ebr 6:12
c 2Nya 36:16
d Yak 1:2-4
e Ayu 1:20, 21
f Ayu 42:10
g Zb 103:8; Lu 6:36
h Mt 5:34-37
i Zb 50:15
j Kol 3:16
k Mdo 20:28, 35; 1Pe 5:2

Safu ya 2
a Zb 141:5; Mk 6:13; Lu 10:34
b 2Sa 12:13; Zb 32:5; Met 28:13; 1Yo 1:9
c 1Sa 12:18; 1Fa 13:6
d 1Fa 17:1
e 1Fa 18:42, 45
f Gal 6:1
g 1Ti 4:16

BARUA YA KWANZA YA

# PETRO

YALIYOMO

**1** Petro, mtume[a] wa Yesu
Kristo, kwa wakaaji wa
muda waliotawanyika katika
Ponto, Galatia, Kapadokia,[b]
Asia, na Bithinia, kwa wale
waliochaguliwa **2** kulingana
na ujuzi wa awali wa Mungu
aliye Baba,[c] kwa kutakaswa
kwa roho,[d] kusudi wawe watii-
fu na kunyunyiziwa damu ya
Yesu Kristo:[e]

Na mwongezewe fadhili zisi-
zostahiliwa na amani.

**3** Asifiwe Mungu na Baba
ya Bwana wetu Yesu Kristo,
kwa maana kulingana na re-
hema yake kubwa alituzaa sisi
upya[f] kwenye tumaini lililo
hai[g] kupitia ufufuo wa Yesu
Kristo kutoka kwa wafu,[h]
**4** kwenye urithi usioharibika
na usio na unajisi na usiofi-
fia.[i] Urithi huo umewekwa aki-
ba mbinguni kwa ajili yenu,[j]
**5** ninyi mnaolindwa kwa ngu-
vu za Mungu kupitia imani
kwa ajili ya wokovu ulio ta-
yari kufunuliwa katika kipi-
ndi cha mwisho cha wakati.
**6** Kwa sababu ya jambo hilo
mnashangilia sana, ingawa
kwa muda mfupi, ikiwa ni lazi-
ma, mmehuzunishwa kwa ma-
jaribu mbalimbali,[k] **7** ili sifa
iliyojaribiwa ya imani yenu,[l]
iliyo na thamani kubwa zaidi
kuliko dhahabu ambayo huha-
ribika ijapokuwa inajaribiwa*
kwa moto, ipatikane kuwa sa-
babu ya sifa na utukufu na he-
shima wakati wa ufunuo wa
Yesu Kristo.[a] **8** Mnampenda
ingawa hamkumwona kamwe.
Ijapokuwa hammwoni sasa,
bado mnaonyesha imani kati-
ka yeye na mnashangilia sana
kwa shangwe isiyoelezeka na
iliyotukuka, **9** huku mkifikia
lengo la* imani yenu, wokovu
wenu.#[b]

**10** Kuhusu wokovu huu,
manabii waliotoa unabii ku-
husu fadhili zisizostahiliwa zi-
lizokusudiwa kwa ajili yenu,
walifanya uchunguzi kwa bi-
dii na kutafuta kwa uangali-
fu.[c] **11** Waliendelea kuchu-
nguza wakati hususa au
majira ambayo roho iliyoku-
wa ndani yao ilikuwa ikionye-
sha kumhusu Kristo[d] ilipoku-
wa ikitoa ushahidi mapema
kuhusu mateso ya Kristo[e] na
kuhusu utukufu ambao unge-
fuata. **12** Walifunuliwa kwa-
mba hawakuwa wakijihudu-
mia wenyewe, bali walikuwa
wakiwahudumia ninyi, kwa
mambo ambayo sasa mmeta-

**SURA YA 1**
a Mt 10:2
b Mdo 2:5, 9
c Ro 8:29
d 2Th 2:13
e Ebr 12:22, 24
f 1Pe 1:23
g Ufu 20:6
h 1Ko 15:20
i 1Ko 15:53; 2Ti 1:10; 1Pe 5:4
j Yoh 14:2; 2Ti 4:8
k 2Ko 4:17; 2Ti 3:12
l Yak 1:2, 3

**Safu ya 2**
a 2Th 1:7
b Ro 6:22
c Mt 13:17
d Da 9:24-27
e Isa 53:5

---

**1:7** * Au "inasafishwa." **1:9** * Au "mradi wa." # Au "wokovu wa nafsi zenu."

ngaziwa na wale ambao waliwatangazia habari njema kwa roho takatifu iliyotumwa kutoka mbinguni.[a] Malaika wanatamani kuchungulia ndani ya mambo hayo.

**13** Kwa hiyo kazeni akili zenu kwa ajili ya utendaji;[b] tunzeni akili zenu kwa ukamili;[c] kazeni tumaini lenu juu ya fadhili zisizostahiliwa zitakazoletwa kwenu wakati wa ufunuo wa Yesu Kristo. **14** Kama watoto watiifu, acheni kufinyangwa* na tamaa mlizokuwa nazo zamani katika hali yenu ya kutojua, **15** lakini iweni watakatifu katika mwenendo wenu wote kama Yule Mtakatifu aliyewaita ninyi,[d] **16** kwa maana imeandikwa: “Lazima muwe watakatifu, kwa sababu mimi ni mtakatifu.”[e]

**17** Na ikiwa mnamwitia Baba ambaye huhukumu bila ubaguzi[f] kulingana na matendo ya kila mmoja, jiendesheni kwa kuogopa[g] wakati ambao ninyi ni wakaaji wa muda. **18** Kwa maana mnajua kwamba mliwekwa huru*[h] kutoka kwenye mwenendo wenu usio na faida ambao mlipokea kutoka kwa mababu zenu,# si kwa vitu vyenye kuharibika, kwa fedha au dhahabu, **19** bali ilikuwa kwa damu yenye thamani,[i] kama ile ya mwanakondoo asiye na dosari[j] na asiye na doa, ile ya Kristo.[k] **20** Ni kweli, yeye alijulikana mapema kabla ya kuwekwa msingi wa ulimwengu,[l] lakini alifunuliwa mwishoni mwa nyakati kwa ajili yenu.[m] **21** Kupitia yeye mnamwamini Mungu,[a] yule aliyemfufua kutoka kwa wafu[b] na kumpa utukufu,[c] ili imani na tumaini lenu liwe katika Mungu.

**22** Sasa kwa sababu mmejitakasa wenyewe* kwa kuwa watiifu kwa ile kweli na hivyo kuwa na upendo wa kindugu[d] bila unafiki, pendaneni sana kutoka moyoni.[e] **23** Kwa maana mmezaliwa upya,[f] si kupitia mbegu* yenye kuharibika, bali kupitia ile isiyoharibika,[g] kupitia neno la Mungu aliye hai na anayedumu.[h] **24** Kwa maana “wote wenye mwili ni kama nyasi, na utukufu wao wote ni kama ua la shambani; nyasi hukauka, na ua huanguka, **25** bali neno la Yehova* linadumu milele.”[i] Na “neno” hilo ni habari njema mliyotangaziwa.[j]

**2** Basi, acheni ubaya wote[k] na udanganyifu na unafiki na wivu na masengenyo. **2** Kama watoto wachanga waliozaliwa hivi karibuni,[l] kuzeni hamu kwa ajili ya maziwa yasiyochanganywa na kitu* ya lile neno, ili kupitia hayo mkue kufikia wokovu,[m] **3** mradi tu mmeonja na kuona kwamba Bwana ni mwenye fadhili.

**4** Mkimjia yeye, jiwe lililo hai lililokataliwa na wanadamu[n] bali lililochaguliwa na lenye thamani kwa Mungu,[o] **5** ninyi wenyewe pia kama mawe yaliyo hai mnajengwa kuwa nyumba ya kiroho[p] kusudi muwe ukuhani mtakatifu, ili kutoa dhabihu za

SURA YA 1
a Yoh 15:26; Mdo 2:4
b Lu 12:35
c Efe 5:17; 1Pe 4:7
d Kum 28:9; Ro 12:1; Ebr 12:14
e Law 11:44; Law 19:2; Law 20:7, 26
f Kum 10:17
g 2Ko 7:1
h 1Ko 6:20
i Isa 53:12; Ebr 9:14
j Kut 12:5; Law 22:20; Yoh 1:29
k 1Ko 5:7
l Yoh 17:5; Efe 1:4
m Kol 1:26, 27

Safu ya 2
a Yoh 14:6
b Mdo 2:24
c Ebr 2:9
d Ro 12:9; 1Yo 3:17
e 1Ti 1:5
f Yoh 3:3; 2Ko 5:17; 1Pe 1:3; 1Yo 3:9
g Yoh 3:6
h Yoh 6:63; Yak 1:18
i Isa 40:6-8
j Tit 1:3

SURA YA 2
k Gal 5:16; Yak 1:21
l Mk 10:15
m 2Ti 3:15
n Isa 53:3; Yoh 19:15
o Zb 118:22; Isa 42:1; Mt 21:42; Mdo 4:11
p Efe 2:21

**1:14** *Au “kufanyizwa kulingana.” **1:18** *Tnn., “mlilipiwa fidia; mlikombolewa.” #Au “kutokana na desturi.”

**1:22** *Au “mmezitakasa nafsi zenu.” **1:23** *Yaani, mbegu inayoweza kuzaa, au inayotokeza matunda. **1:25** *Angalia Nyongeza A5. **2:2** *Au “maziwa safi; maziwa halisi.”

kiroho[a] zenye kukubalika kwa
Mungu kupitia Yesu Kristo.[b]
**6** Kwa maana Andiko linase-
ma: “Tazama! Ninaweka kati-
ka Sayuni jiwe lililochaguli-
wa, jiwe la pembeni la msingi
lenye thamani, na yeyote ana-
yeonyesha imani katika hilo
hatakata tamaa kamwe.”*[c]

**7** Kwa hiyo, yeye ni mwenye
thamani kwenu, kwa sababu
ninyi ni waamini; lakini kwa
wale wasioamini, “jiwe amba-
lo wajenzi walilikataa[d] lime-
kuwa jiwe kuu la pembeni”*[e]
**8** na “jiwe la kukwaza na
mwamba wa kuangusha.”[f] Wa-
najikwaa kwa sababu hawatii
lile neno. Waliwekwa rasmi pia
kwa kusudi hilo. **9** Lakini ni-
nyi ni “jamii iliyochaguliwa,
ukuhani wa kifalme, taifa ta-
katifu,[g] na watu walio mali ya
pekee,[h] ili mtangaze kotekote
sifa bora”*[i] za Yule aliyewai-
ta kutoka katika giza kuingia
katika nuru yake ya ajabu.[j]
**10** Kwa kuwa wakati fulani
ninyi hamkuwa watu, lakini
sasa ninyi ni watu wa Mungu;[k]
hamkuwa mmeonyeshwa re-
hema, lakini sasa mmeonye-
shwa rehema.[l]

**11** Wapendwa, ninawahimi-
za ninyi kama wageni na wa-
kaaji wa muda[m] kwamba mwe-
ndelee kujiepusha na tamaa za
mwili,[n] ambazo hupigana vita
nanyi.*[o] **12** Dumisheni mwe-
nendo wenu ukiwa mzuri kati
ya mataifa,[p] ili wanapowashu-
tumu kuwa watenda dhambi,
washuhudie kwa macho yao
matendo yenu mazuri[q] na hi-
vyo wamtukuze Mungu katika
siku ya ukaguzi wake.

**13** Kwa ajili ya Bwana jitii-
sheni wenyewe kwa kila
kitu kilichofanywa na binada-
mu,*[a] iwe ni kwa mfalme[b] aki-
wa mkubwa **14** au kwa ma-
gavana wakiwa kama wame-
tumwa naye kuwaadhibu wa-
tenda maovu lakini kuwasifu
wanaotenda mema.[c] **15** Kwa
maana ni mapenzi ya Mungu
kwamba kwa kutenda mema
mnyamazishe* maneno ya
kijinga ya watu wasio na aki-
li.[d] **16** Iweni kama watu
huru,[e] mkitumia uhuru wenu,
si kama kifuniko* cha kufa-
nya mabaya,[f] bali kama watu-
mwa wa Mungu.[g] **17** Wahe-
shimuni watu wa namna zote,[h]
upendeni ushirika mzima
wa akina ndugu,*[i] mwogopeni
Mungu,[j] mheshimuni mfalme.[k]

**18** Watumishi na wajitiishe
kwa mabwana wao kwa woga
unaofaa,[l] si kwa wale tu walio
wema na wapole, bali pia kwa
wale ambao ni wagumu ku-
pendeza. **19** Kwa maana ina-
kubalika ikiwa mtu anavumi-
lia taabu* na kuteseka isivyo
haki kwa sababu ya dhamiri
kwa Mungu.[m] **20** Kwa maa-
na kuna faida gani ikiwa mna-
vumilia mnapopigwa kwa ku-
fanya dhambi?[n] Lakini ikiwa
mnavumilia mateso kwa saba-
bu ya kufanya mema, jambo
hilo linakubalika kwa Mungu.[o]

**21** Kwa kweli, mliitwa kwe-
nye mwendo huu, kwa sababu
hata Kristo aliteseka kwa ajili
yenu,[p] akiwaachia ninyi kiele-
lezo ili mfuate hatua zake kwa
ukaribu.[q] **22** Yeye hakufa-
nya dhambi,[r] wala udanganyi-
fu haukupatikana kinywani

**SURA YA 2**

*a* Ebr 13:15
*b* Ro 12:1
*c* Isa 28:16
*d* Zb 69:8
*e* Zb 118:22; Mt 21:42; Lu 20:17; Mdo 4:11
*f* Isa 8:14
*g* Ufu 5:10; Ufu 20:6
*h* Kut 19:5, 6; Kum 7:6; Kum 10:15; Mal 3:17
*i* Isa 43:20, 21
*j* Efe 5:8; Kol 1:13
*k* Ho 1:10; Mdo 15:14; Ro 9:25
*l* Ho 2:23
*m* 1Pe 1:17
*n* Ro 8:5; Gal 5:24
*o* Gal 5:17; Yak 4:1
*p* Ro 12:17; 1Ti 3:7
*q* Mt 5:16; Yak 3:13

**Safu ya 2**

*a* Ro 13:1; Efe 6:5; Tit 3:1
*b* 1Pe 2:17
*c* Ro 13:3, 4
*d* Tit 2:7, 8
*e* Gal 5:1
*f* Gal 5:13
*g* 1Ko 7:22
*h* Law 19:32; Ro 12:10; Ro 13:7
*i* 1Yo 2:10; 1Yo 4:21
*j* Zb 111:10; Met 8:13; 2Ko 7:1
*k* Met 24:21
*l* Efe 6:5; Kol 3:22; 1Ti 6:1; Tit 2:9
*m* Ro 13:5
*n* 1Pe 4:15
*o* Mt 5:10; Mdo 5:41; 1Pe 4:14
*p* 1Pe 3:18
*q* Mt 16:24; Yoh 13:15
*r* Yoh 8:46; Ebr 4:15

---

**2:6** *Tnn., “hataaibika.” **2:7** *Tnn., “kichwa cha pembeni.” **2:9** *Yaani, sifa zake nzuri na matendo mazuri. **2:11** *Au “na nafsi zenu.”

**2:13** *Au “shirika la kibinadamu.” **2:15** *Tnn., “mzibe.” **2:16** *Au “kisingizio.” **2:17** *Tnn., “undugu.” **2:19** *Au “ huzuni; maumivu.”

mwake.[a] **23** Alipokuwa aki-
tukanwa,*[b] hakujibu kwa ku-
tukana.#[c] Alipokuwa akitese-
ka,[d] hakutoa vitisho, bali ali-
jikabidhi mkononi mwa Yule
anayehukumu[e] kwa uadilifu.
**24** Yeye mwenyewe alichukua
dhambi zetu[f] katika mwili
wake mwenyewe juu ya mti,[g]
ili tufe kuhusiana* na dhambi
na tuishi kuhusiana na ua-
dilifu. Na “kwa vidonda vyake
mliponywa.”[h] **25** Kwa maana
mlikuwa kama kondoo wanao-
potea njia,[i] lakini sasa mme-
rudi kwa mchungaji[j] na mwa-
ngalizi wa nafsi zenu.*

**3** Vivyo hivyo, ninyi wake, ji-
tiisheni kwa waume zenu,[k]
ili ikiwa kuna wale wasiotii
lile neno, wavutwe bila
neno kupitia mwenendo wa
wake zao,[l] **2** kwa sababu wa-
meshuhudia kwa macho yao
mwenendo wenu ulio safi kia-
dili[m] pamoja na heshima ku-
bwa. **3** Kujipamba kwenu ku-
siwe kwa nje—kusuka nywele
na kuvaa mapambo ya dhaha-
bu[n] au mavazi bora— **4** bali
kuwe yule mtu wa siri wa mo-
yoni katika mapambo yasiyo-
haribika ya roho ya utulivu
na ya upole,[o] ambayo ni ya
thamani kubwa machoni pa
Mungu. **5** Kwa maana hapo
zamani ndivyo walivyokuwa
wakijipamba wale wanawake
watakatifu, waliomtumaini
Mungu, wakijitiisha kwa wau-
me zao, **6** kama Sara alivyo-
mtii Abrahamu, akimwita bwa-
na.[p] Nanyi mmekuwa watoto
wake, mradi tu mnaendelea
kutenda mema, bila kuogopa.[q]

**7** Enyi waume, vivyo hivyo
endeleeni kukaa nao kulinga-
na na ujuzi.* Wapeni heshima[a]
kama chombo dhaifu zaidi,
yaani, mwanamke, kwa kuwa
wao pia ni warithi pamoja na-
nyi[b] wa pendeleo lisilostahili-
wa la uzima, ili sala zenu zisi-
zuiwe.

**8** Mwishowe, ninyi nyote fi-
kirini kwa upatano,*[c] muwe
na hisia-mwenzi, upendo wa
kindugu, huruma nyororo,[d]
na unyenyekevu.[e] **9** Msilipe
ubaya kwa ubaya[f] au matu-
kano kwa matukano.[g] Badala
yake, lipeni kwa baraka,[h] kwa
sababu mliitwa kwenye mwe-
ndo huu, ili mrithi baraka.

**10** Kwa maana “yeyote ana-
yependa uzima na kuona siku
zilizo njema, lazima aulinde
ulimi wake usiseme mabaya[i]
na midomo yake isiseme uda-
nganyifu. **11** Na aache ma-
baya,[j] atende mema;[k] na ata-
fute amani na kuifuatilia.[l]
**12** Kwa maana macho ya Ye-
hova* yanawatazama waadili-
fu, na masikio yake yanasikili-
za dua yao,[m] lakini uso wa Ye-
hova* uko dhidi ya wale wa-
naotenda maovu.”[n]

**13** Kwa kweli, ni nani ata-
kayewadhuru mkifanya yali-
yo mema kwa bidii?[o] **14** La-
kini hata mkiteseka kwa aji-
li ya uadilifu, ninyi ni wenye
furaha.[p] Hata hivyo, msiogope
kile wanachokiogopa,* wala
msiwe na wasiwasi.[q] **15** Bali
mtakaseni Kristo kuwa Bwana
katika mioyo yenu, sikuzote
mkiwa tayari kujitetea mbele
ya kila mtu anayewauliza sa-
babu ya tumaini mlilo nalo, la-
kini mkifanya hivyo kwa upo-
le[r] na heshima kubwa.[s]

---

**2:23** *Au “akishutumiwa.” #Au “ha-
kushutumu.” **2:24** *Au “tuachane.”
**2:25** *Au “wa uhai wenu.”

**3:7** *Au “mkiwafikiria na kuwajali; ku-
waelewa.” **3:8** *Au “kwa umoja wa aki-
li.” **3:12** *Angalia Nyongeza A5. **3:14**
*Au labda, “msiogope vitisho vyao.”

---

**SURA YA 2**
*a* Isa 53:9
*b* Mt 27:39
*c* Isa 53:7; Ro 12:21
*d* Ebr 5:8
*e* Yer 11:20; Yoh 8:50
*f* Law 16:21
*g* Flp 2:8
*h* Isa 53:5
*i* Isa 53:6
*j* Zb 23:1; Isa 40:11

**SURA YA 3**
*k* Ro 7:2; 1Ko 11:3; Efe 5:22
*l* 1Ko 7:16
*m* 1Pe 2:12
*n* Met 11:22
*o* Efe 4:24; Kol 3:10, 12; 1Ti 2:9, 10
*p* Mwa 18:12; Efe 5:33
*q* Met 3:25; Flp 1:28

**Safu ya 2**
*a* Efe 5:25
*b* Gal 3:28
*c* 1Ko 1:10; Flp 2:2
*d* Ro 12:10
*e* Ro 15:5; Kol 3:12
*f* Ro 12:17; 1Th 5:15
*g* 1Pe 2:23
*h* Ro 12:14; 1Ko 4:12
*i* Yak 3:8
*j* Met 8:13
*k* 3Yo 11
*l* 1Th 5:13; Yak 3:17
*m* 1Yo 3:22
*n* Zb 34:12-16
*o* Ro 13:3, 4
*p* Mt 5:11, 12; Mdo 5:41; 1Pe 2:19
*q* Mt 10:28
*r* Met 15:1; 2Ti 2:24, 25; Tit 3:1, 2
*s* Kol 4:6

**16** Iweni na dhamiri nje-
ma,[a] ili katika kila jambo
ambalo wanasema vibaya dhi-
di yenu, wale wanaosema vi-
baya dhidi yenu waaibi-
shwe[b] kwa sababu ya mwene-
ndo wenu mzuri mkiwa wafua-
si wa Kristo.[c] **17** Kwa maana
ni afadhali kuteseka kwa sa-
babu mnatenda mema,[d] iki-
wa ni mapenzi ya Mungu ku-
ruhusu jambo hilo, kuliko ku-
teseka kwa sababu mnatenda
maovu.[e] **18** Kwa maana Kri-
sto alikufa mara moja kwa wa-
kati wote kwa ajili ya dhambi,[f]
mtu mwadilifu kwa ajili ya wa-
sio waadilifu,[g] ili awaongoze
ninyi kwa Mungu.[h] Aliuawa
katika mwili,[i] lakini akafa-
nywa kuwa hai katika roho.[j]
**19** Na katika hali hiyo alienda
na kuwahubiria roho walio ge-
rezani,[k] **20** ambao mwanzo-
ni hawakuwa watiifu Mungu
alipokuwa akingoja kwa subi-
ra* katika siku za Noa,[l] safina
ilipokuwa ikijengwa,[m] amba-
yo ndani yake watu wachache,
yaani, nafsi nane,# walichuku-
liwa salama kupitia maji.[n]

**21** Ubatizo, ambao unali-
ngana na hili, unawaokoa ni-
nyi sasa pia (si kwa kuondoa
uchafu wa mwili, bali kwa
ombi linalotolewa kwa Mungu
ili kupata dhamiri njema),[o] ku-
pitia ufufuo wa Yesu Kristo.
**22** Yeye yuko kwenye mko-
no wa kuume wa Mungu,[p] kwa
maana alienda mbinguni, nao
malaika na mamlaka na nguvu
vilitiishwa kwake.[q]

**4** Kwa kuwa Kristo aliteseka
katika mwili,[r] ninyi pia jii-
marisheni kwa mwelekeo
uleule wa akili;* kwa sababu
mtu ambaye ameteseka katika
mwili ameachana na dhambi,[a]
**2** ili aishi wakati wake ulio-
baki katika mwili, si kwa ajili
ya tamaa za wanadamu tena,[b]
bali kwa ajili ya mapenzi ya
Mungu.[c] **3** Kwa maana waka-
ti uliopita uliwatosha kufanya
mapenzi ya mataifa,[d] mlipo-
fanya vitendo vya mwenendo
mpotovu,* uchu, kunywa ku-
pita kiasi, karamu zenye vuru-
gu,# mashindano ya kunywa,
na ibada za sanamu zenye ku-
chukiza.[e] **4** Wanashangaa
kwa sababu hamwendelei
kukimbia pamoja nao katika
mwendo uliooza wa upotovu,
basi wanawatukana ninyi.[f]
**5** Lakini watu hao watatoa
hesabu kwa yule aliye taya-
ri kuhukumu walio hai na wa-
liokufa.[g] **6** Kwa kweli, hiyo
ndiyo sababu habari njema ili-
tangazwa kwa wafu pia,[h] ili
ingawa wanahukumiwa katika
mwili kwa maoni ya wanada-
mu, waishi kwa kupatana na
roho kwa maoni ya Mungu.

**7** Lakini mwisho wa mambo
yote umekaribia. Kwa hiyo,
iweni na utimamu wa aki-
li,[i] na kukesha* kuhusiana na
sala.[j] **8** Zaidi ya mambo yote,
pendaneni sana,[k] kwa sababu
upendo hufunika dhambi nyi-
ngi.[l] **9** Mkaribishane bila ku-
nung'unika.[m] **10** Kwa kadiri
ambayo kila mmoja amepo-
kea zawadi, itumieni kuhudu-
miana kama wasimamizi wa-
zuri wa fadhili zisizostahili-
wa za Mungu zinazoonyeshwa
kwa njia mbalimbali.[n] **11** Ye-
yote akisema, na afanye hivyo

---

**3:20** *Tnn., "subira ya Mungu ilikuwa ikingoja." #Au "watu wanane." **4:1** *Au "azimio lilelile; uamuzi uleule."

**4:3** *Au "ufidhuli; matendo ya kuchukiza yanayofanywa bila aibu." Kigiriki, *a·sel′gei·a.* Angalia Kamusi, uku. 2012. #Au "karamu za kupindukia." **4:7** *Au "muwe chonjo; muwe macho."

---

SURA YA 3
a Mdo 23:1, Mdo 24:16, 1Ti 1:5, 1Ti 1:18, 19, 1Ti 3:9
b Tit 2:8
c Ro 12:21, 1Pe 2:12
d 2Ko 1:7, Kol 1:24
e 1Pe 4:15
f Ebr 9:28
g Ro 5:6
h 2Ko 5:18
i 1Ko 15:50
j 1Ti 3:16
k 2Pe 2:4, Yud 6
l Mwa 6:2, 3
m Mwa 6:14
n Mwa 7:13, 23
o Ebr 9:14, Ebr 10:22
p Zb 110:1, Mdo 7:55, Ebr 10:12
q Mt 28:18, 1Ko 15:25, Efe 1:20, 21, Flp 2:9, 10, Ebr 1:6

SURA YA 4
r Flp 2:8

Safu ya 2
a Ro 6:11, Kol 3:5, 1Yo 3:6
b 2Ko 5:15
c Gal 2:20, Efe 5:17
d Tit 3:3
e Ro 13:13, 1Ko 5:11, Gal 5:19, 21, Efe 4:17-19
f 1Pe 3:16
g Mdo 10:42, Mdo 17:31, 2Ti 4:1, Ufu 20:12
h Efe 2:1
i Ro 12:3, 1Ti 3:2, Tit 2:6
j Kol 4:2
k Kol 3:14
l Met 10:12, Met 17:9, 1Ko 13:4, 7
m 2Ko 9:7, Ebr 13:2
n Ro 12:6-8

kana kwamba anasema mane-
no matakatifu kutoka kwa Mu-
ngu; yeyote akihudumu, na
afanye hivyo kama anayete-
gemea nguvu ambazo Mungu
hutoa;[a] ili katika mambo yote
Mungu atukuzwe[b] kupitia Yesu
Kristo. Utukufu na nguvu ni
zake milele na milele. Amina.

**12** Wapendwa, msishanga-
zwe na majaribu makali* ya-
nayowapata,[c] kana kwamba
mnapatwa na jambo geni.
**13** Badala yake, endeleeni ku-
shangilia[d] kwa kadiri ambayo
ninyi ni washiriki katika ma-
teso ya Kristo,[e] ili mshangilie
na kuwa na shangwe sana pia
wakati wa ufunuo wa utukufu
wake.[f] **14** Ikiwa mnashutu-
miwa* kwa ajili ya jina la Kri-
sto, ninyi ni wenye furaha,[g]
kwa sababu roho ya utukufu,
yaani roho ya Mungu, inatulia
juu yenu.

**15** Hata hivyo, yeyote kati
yenu asiteseke kwa sababu
yeye ni muuaji au mwizi au
mkosaji au mtu anayejiingiza
katika mambo ya watu wengi-
ne.[h] **16** Lakini yeyote akite-
seka kwa sababu ni Mkristo,
asione aibu,[i] bali na aendelee
kumtukuza Mungu huku aki-
libeba jina hili. **17** Kwa maa-
na ni wakati uliowekwa wa
hukumu kuanza na nyumba
ya Mungu.[j] Sasa ikiwa inaa-
nza na sisi kwanza,[k] basi ma-
tokeo kwa wale wasiotii haba-
ri njema ya Mungu yatakuwa-
je?[l] **18** “Na ikiwa mtu mwa-
dilifu anaokolewa kwa shida,
itakuwaje kwa mtu asiyemwo-
gopa Mungu na mtenda dha-
mbi?”[m] **19** Hivyo basi, ache-
ni wale wanaoteseka kwa ku-
fanya mapenzi ya Mungu wae-
ndelee kujikabidhi wenyewe*
kwa Muumba mwaminifu wa-
napotenda mema.[a]

**5** Kwa hiyo, nikiwa mzee pia,
shahidi wa mateso ya Kri-
sto, na mshiriki wa utuku-
fu utakaofunuliwa,[b] ninawa-
sihi* wazee miongoni mwe-
nu: **2** Lichungeni kundi la
Mungu[c] lililo chini ya utunza-
ji wenu, mkiwa waangalizi,*
si kwa kulazimishwa, bali kwa
hiari mbele za Mungu;[d] si kwa
kupenda pato lisilo la haki,[e]
bali kwa hamu; **3** si kupiga
ubwana juu ya wale ambao ni
urithi wa Mungu,[f] bali kuwa
vielelezo kwa kundi.[g] **4** Na
mchungaji mkuu[h] atakapofu-
nuliwa, mtapokea taji la utu-
kufu lisilofifia.[i]

**5** Vivyo hivyo, enyi vijana,
jitiisheni kwa wanaume wa-
zee.*[j] Lakini ninyi nyote mte-
ndeane kwa# unyenyekevu,△
kwa sababu Mungu huwapi-
nga wenye majivuno, lakini
huwapa wanyenyekevu fadhili
zisizostahiliwa.[k]

**6** Kwa hiyo, jinyenyekezeni
chini ya mkono wenye ngu-
vu wa Mungu, ili awainue
kwa wakati unaofaa,[l] **7** huku
mkitupa mahangaiko* yenu
yote juu yake,[m] kwa sababu
yeye anawajali ninyi.[n] **8** Tu-
nzeni akili zenu, iweni waa-
ngalifu![o] Adui yenu, Ibilisi,
anatembea huku na huku
kama simba anayenguruma,
akitafuta kummeza mtu.*[p]

**SURA YA 4**
*a* Isa 12:2; Efe 3:20
*b* 1Ko 10:31
*c* 1Pe 5:9
*d* Mdo 5:41; Yak 1:2
*e* Ro 8:17; 2Ko 4:10; 2Ti 3:12
*f* 1Pe 1:7
*g* Yak 1:12; Yak 5:11
*h* 1Ti 5:13; 1Pe 2:20
*i* Kol 1:24; Ebr 12:2
*j* Ebr 3:6
*k* 1Ko 11:32
*l* 2Th 1:7, 8
*m* Met 11:31; Mt 7:13, 14

**Safu ya 2**
*a* 2Ti 1:12

**SURA YA 5**
*b* Ro 8:18
*c* Isa 40:11; Yoh 21:16; Mdo 20:28
*d* Yoh 10:11
*e* 1Ti 3:2, 3
*f* 2Ko 1:24
*g* Flp 3:17
*h* Ebr 13:20
*i* 1Ko 9:25; 2Ti 4:8; 1Pe 1:3, 4
*j* Efe 5:21; Yak 3:17
*k* Met 3:34; Isa 57:15; Yak 4:6
*l* Mt 23:12; Lu 14:11
*m* Mt 6:25
*n* Zb 55:22
*o* 1Th 5:6
*p* Lu 22:31

**4:12** *Au “majaribu kama moto.” **4:14** *Au “mnatukanwa.”

**4:19** *Au “kuzikabidhi nafsi zao.” **5:1** *Au “ninawahimiza.” **5:2** *Au “mkililinda kwa makini.” **5:5** *Au “wazee.” #Au “mjifunge; mjivike.” △Au “unyenyekevu wa akili.” **5:7** *Au “matatizo; wasiwasi wenu wote.” **5:8** *Au “akimtafuta mtu ili ammeze.”

**9** Lakini chukueni msimamo
dhidi yake,[a] mkiwa imara
katika imani, mkijua kwamba
mateso yaleyale yanaupata
ushirika mzima wa ndugu
zenu* ulimwenguni.[b] **10** La-
kini, baada ya kuteseka kwa
muda mfupi, Mungu wa fadhili
zote zisizostahiliwa, aliyewai-
ta kwenye utukufu wake wa
milele[c] katika muungano na
Kristo, yeye mwenyewe ata-
maliza mazoezi yenu. Atawa-
fanya muwe imara,[d] atawa-
tia nguvu,[e] atawapa msingi
imara. **11** Na awe na nguvu
milele. Amina.

5:9 * Tnn., "undugu wenu."

SURA YA 5
a Efe 6:11 Yak 4:7
b Mdo 14:22 2Ti 3:12
c 2Ko 4:17 1Th 2:12
d 2Th 2:16, 17
e Efe 6:10

Safu ya 2
a Mdo 15:27
b Mdo 12:12

**12** Kupitia Silvano,*[a] amba-
ye ninamwona kuwa ndugu
mwaminifu, nimewaandikia
kwa maneno machache, ili ku-
watia moyo na kutoa ushahi-
di kwa bidii kwamba hizi ndi-
zo fadhili zisizostahiliwa za
Mungu. Simameni imara ka-
tika fadhili hizo. **13** Mwana-
mke aliye Babiloni, aliyecha-
guliwa kama ninyi, anawatu-
mia salamu zake, na vilevile
Marko,[b] mwanangu. **14** Sali-
mianeni kwa busu la upendo.
Na muwe na amani ninyi
nyote mlio katika muungano
na Kristo.

5:12 * Pia anaitwa Sila.

## BARUA YA PILI YA
# PETRO

**YALIYOMO**



**1** Simoni Petro, mtumwa na
mtume wa Yesu Kristo,
kwa wale ambao wamepata
imani, yenye thamani kama
yetu* kupitia uadilifu wa Mu-
ngu wetu na Mwokozi wetu
Yesu Kristo:
**2** Na mwongezewe fadhili
zisizostahiliwa na amani kwa
ujuzi sahihi[a] kumhusu Mu-
ngu na kumhusu Yesu Bwana
wetu, **3** kwa maana nguvu

1:1 * Au "imani waliyo nayo katika pendeleo lililo sawa na letu."

Safu ya 2

SURA YA 1
a Kol 1:9

zake za kimungu zimetupatia*
mambo yote yanayoleta uzi-
ma na ujitoaji-kimungu# kupi-
tia ujuzi sahihi kumhusu Yule
ambaye alituita[a] kwa utuku-
fu wake na wema wa adili.
**4** Kupitia mambo haya ame-
tupatia* ahadi zenye thamani
na zilizo bora,[b] ili kupitia hizo
muwe washiriki katika asili ya
kimungu,[c] mkiwa mmeponyo-
ka kutoka katika uharibifu wa
ulimwengu unaosababishwa
na tamaa mbaya.#

**5** Kwa sababu hii, jitahidini
kabisa[d] kuongeza kwenye ima-
ni yenu wema wa adili,[e] kwe-
nye wema wenu wa adili ujuzi,[f]
**6** kwenye ujuzi wenu kuji-
zuia,* kwenye kujizuia*[g] kwe-
nu uvumilivu, kwenye uvumili-
vu wenu ujitoaji-kimungu,#[h]
**7** kwenye ujitoaji-kimungu#
wenu upendo wa kindugu,
kwenye upendo wenu wa ki-
ndugu upendo.[i] **8** Kwa maa-
na mambo hayo yakiwa ndani
yenu na kufurika, yatawazuia
msiwe wasiotenda ama wasio-
zaa matunda*[j] kuhusiana na
ujuzi sahihi kumhusu Bwana
wetu Yesu Kristo.

**9** Kwa maana yeyote asi-
ye na mambo hayo ni kipo-
fu, na amefunga macho yake
yasione nuru,*[k] naye amesa-
hau kutakaswa kwake kuto-
ka kwenye dhambi zake[l] za
zamani za kale. **10** Kwa hiyo,
akina ndugu, jitahidini hata
zaidi ili kufanya mwito[m] na
kuchaguliwa kwenu kuwe ha-
kika kwa ajili yenu wenyewe,
kwa maana mkiendelea kufa-
nya mambo hayo, hamtashi-
ndwa kamwe.[a] **11** Kwa kwe-
li, hivyo ndivyo mtakavyowe-
zeshwa* kwa wingi kuingia
katika Ufalme wa milele[b] wa
Bwana na Mwokozi wetu Yesu
Kristo.[c]

**12** Kwa sababu hiyo si-
kuzote ninakusudia kuwaku-
mbusha mambo haya, inga-
wa mnayajua na mko imara
katika kweli iliyo ndani yenu.
**13** Lakini ninaona inafaa,
maadamu niko katika maska-
ni hii,*[d] kuwachochea kwa ku-
wakumbusha,[e] **14** kama ni-
navyojua kwamba maskani ya-
ngu itaondolewa hivi karibu-
ni, kama vile pia Bwana wetu
Yesu Kristo alivyonionyesha.[f]
**15** Sikuzote nitafanya yote
ninayoweza ili nitakapoondo-
ka, ninyi wenyewe muweze ku-
yakumbuka* mambo hayo.

**16** Hapana, hatukuwajuli-
sha kuhusu nguvu na kuwa-
po kwa Bwana wetu Yesu
Kristo kwa kufuata hadithi za
uwongo zilizotungwa kwa we-
revu, badala yake, tulijio-
nea kwa macho fahari yake.[g]
**17** Kwa maana alipokea ku-
toka kwa Mungu Baba heshi-
ma na utukufu alipoambiwa
maneno kama haya* kwa utu-
kufu wenye fahari: “Huyu ni
Mwanangu, mpendwa wangu,
ambaye mimi mwenyewe ni-
memkubali.”[h] **18** Ndiyo, ma-
neno hayo tuliyasikia yakitoka
mbinguni tulipokuwa pamoja
naye katika ule mlima mta-
katifu.

---

**1:3** * Au “zimetupatia bila malipo.” **1:3, 6, 7** # Angalia Kamusi, uku. 2012. **1:4** * Au “ametupatia bila malipo.” # Au “uchu.” **1:6** * Au “kujidhibiti; kujiweza.” **1:8** * Au “wasiopata matokeo mazuri.” **1:9** * Au labda, “kipofu, asiyeona mbali.”

**1:11** * Au “mtakavyoongezewa.” **1:13** * Au “hema hili,” yaani, mwili wake wa duniani. **1:15** * Au “kuyataja.” **1:17** * Tnn., “sauti kama hii.”

---

SURA YA 1
a Yoh 17:3
b Lu 22:29, 30; Yoh 14:2; Gal 3:29
c 1Ko 15:53; 1Pe 1:3, 4; 1Yo 3:2; Ufu 20:6
d Flp 2:12; 2Ti 2:15; Ebr 4:11; Yud 3
e Flp 4:8
f Yoh 17:3; Ebr 5:14
g 1Ko 9:25; 2Ti 2:24
h 2Pe 2:9
i 1Th 4:9
j Tit 3:14
k 1Yo 2:9; Ufu 3:17
l Ebr 9:14
m Ebr 3:1

Safu ya 2
a 2Ti 4:7, 8
b Da 2:44
c Lu 16:9; Yoh 3:5
d 2Ko 5:1
e Ro 15:15; Yud 5
f Yoh 21:18
g Mt 17:2; Mk 9:2; Lu 9:29
h Zb 2:7; Mt 17:1, 5; Mk 9:7; Lu 9:35

**19** Basi tuna neno la kinabii likiwa limefanywa hakika zaidi, nanyi mnafanya vema kulikazia uangalifu kama vile taa[a] inayoangaza mahali penye giza (mpaka siku ipambazuke na nyota ya mchana[b] ichomoze) mioyoni mwenu. **20** Kwa kuwa kwanza mnajua kwamba hakuna unabii wa Andiko unaotokana na fasiri yoyote ya kibinafsi. **21** Kwa maana unabii haukuletwa wakati wowote kwa mapenzi ya mwanadamu,[c] bali wanadamu walisema yaliyotoka kwa Mungu kama walivyoongozwa* na roho takatifu.[d]

**2** Hata hivyo, kulikuwa pia na manabii wa uwongo miongoni mwa watu, kama vile pia kutakavyokuwa na walimu wa uwongo miongoni mwenu.[e] Hawa wataingiza kimyakimya madhehebu yenye kuharibu, na hata watamkana bwana aliyewanunua,[f] na kujiletea maangamizi ya haraka. **2** Zaidi ya hayo, wengi watafuata mwenendo wao mpotovu,*[g] na kwa sababu yao ile njia ya kweli itatukanwa.[h] **3** Pia, watawatumia ninyi vibaya kwa pupa wakisema maneno ya uwongo. Lakini hukumu yao iliyoamuliwa zamani za kale,[i] haikawii, na maangamizi yao hayalali.[j]

**4** Hakika Mungu hakujizuia kuwaadhibu malaika waliofanya dhambi,[k] bali aliwatupa ndani ya Tartaro,*[l] akiwaweka kwenye minyororo# ya giza zito ili wawekwe akiba kwa ajili ya hukumu.[a] **5** Naye hakujizuia kuuadhibu ulimwengu wa kale,[b] bali alimlinda salama Noa, mhubiri wa uadilifu,[c] pamoja na wengine saba[d] alipoleta gharika juu ya ulimwengu wa watu wasiomwogopa Mungu.[e] **6** Na kwa kuyageuza majiji ya Sodoma na Gomora kuwa majivu, aliyahukumu[f] akiweka kielelezo kwa watu wasiomwogopa Mungu kuhusu mambo yatakayokuja.[g] **7** Naye alimwokoa Loti mwadilifu,[h] aliyetaabishwa sana na mwenendo mpotovu* wa waasi sheria— **8** kwa maana siku baada ya siku mtu huyo mwadilifu alikuwa akiitesa nafsi* yake yenye uadilifu kwa sababu ya matendo ya kuasi sheria aliyoona na kusikia alipokuwa akiishi miongoni mwao. **9** Hivyo basi, Yehova# anajua jinsi ya kuwakomboa kutoka kwenye jaribu watu wenye ujitoaji-kimungu,*[i] lakini kuwaweka akiba watu wasio waadilifu ili waangamizwe△ katika siku ya hukumu,[j] **10** hasa wale wanaotaka kutia unajisi miili ya wengine[k] na ambao hudharau mamlaka.[l]

Wana ujasiri na ushupavu, hawaogopi kuwatukana watukufu, **11** lakini malaika, ingawa ni wakuu zaidi katika nguvu na uwezo, hawawashtaki kwa matukano, kwa sababu wanamheshimu* Yehova.#[m] **12** Lakini watu hawa,

**SURA YA 1**
a Zb 119:105; Yoh 1:9
b Hes 24:17; Ufu 22:16
c 2Ti 3:16
d 2Sa 23:2; Mdo 1:16; Mdo 28:25; 1Pe 1:11

**SURA YA 2**
e Mt 24:24; 1Ti 4:1
f 1Ko 6:20
g Yud 4
h Isa 52:5
i Yud 4
j 2Pe 3:9
k Mwa 6:4; Efe 6:12
l 1Pe 3:19, 20

**Safu ya 2**
a Yud 6
b Mwa 7:23
c Mwa 6:9; Ebr 11:7
d Mwa 8:18
e 2Pe 3:6
f Mwa 19:24, 25
g Yud 7
h Mwa 19:15, 16
i Zb 34:19; 1Ko 10:13; 2Ti 4:18; Ufu 3:10
j Ro 2:5; 2Pe 3:7
k Yud 7
l Kut 22:28; Yud 8
m Yud 9

**1:21** *Tnn., "walivyochukuliwa." **2:2** *Au "ufidhuli; matendo yao ya kuchukiza yanayofanywa bila aibu." Kigiriki, *a·selʹgei·a.* Angalia Kamusi, uku. 2012. **2:4, 8, 9** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **2:4** #Au labda, "mashimo."

**2:7** *Au "ufidhuli; matendo ya kuchukiza yanayofanywa bila aibu." Kigiriki, *a·selʹgei·a.* Angalia Kamusi, uku. 2012. **2:9, 11** #Angalia Nyongeza A5. **2:9** △Tnn., "wakatiliwe mbali." **2:11** *Au "wana heshima mbele za."

kama wanyama wanaotenda
kwa silika na wanaozaliwa* ili
kukamatwa na kuangamizwa,
wanayatukana mambo wasio-
yajua.[a] Watapata maanga-
mizo yanayoletwa na mwendo
wao wenyewe wa maangamizi,
**13** wakipata madhara kama
thawabu ya mwendo wao we-
nye madhara.

Wanafurahia kuishi maisha
ya anasa,[b] hata mchana.
Wao ni madoa na dosari, wa-
nafurahia* mafundisho yao ya
udanganyifu huku wakila ka-
ramu pamoja nanyi.[c] **14** Ma-
cho yao yamejaa uzinzi[d] na ha-
wawezi kuachana na dha-
mbi, nao huwashawishi wasio
imara.* Moyo wao umezoezwa
kuwa na pupa. Wao ni wato-
to waliolaaniwa. **15** Wameia-
cha njia iliyonyooka, wame-
potoshwa. Wameifuata njia ya
Balaamu[e] mwana wa Beori,
aliyependa thawabu ya kute-
nda makosa,[f] **16** lakini aka-
karipiwa kwa sababu haku-
fanya yaliyo sawa.[g] Mnyama
wa kubeba mizigo asiye na
sauti alizungumza kwa sauti
ya mwanadamu na kuzuia
mwendo wa kiwazimu wa na-
bii huyo.[h]

**17** Hao ni chemchemi zisi-
zo na maji na ukungu unao-
sukumwa na dhoruba kali,
nao wamewekewa akiba giza
zito kabisa.[i] **18** Wao husema
maneno ya kujigamba yasi-
yo na maana. Kwa kuvutia ta-
maa za mwili[j] na kwa matendo
ya upotovu wa maadili,* wa-
nawashawishi watu walioto-
ka tu kuponyoka kutoka kwa
watu wanaoishi katika kosa.[a]
**19** Wanawaahidi uhuru, huku
wao wenyewe wakiwa watu-
mwa wa uharibifu;[b] kwa maa-
na yeyote anayeshindwa na
mwingine, ni mtumwa wake.*[c]
**20** Hakika ikiwa baada ya ku-
ponyoka unajisi wa ulimwe-
ngu[d] kupitia ujuzi sahihi
kumhusu Bwana na Mwokozi
Yesu Kristo, wanajiingiza tena
katika mambo haya na kushi-
ndwa, mwisho wao unakuwa
mbaya zaidi kuliko mwanzo
wao.[e] **21** Ingekuwa afadhali
kwao kama hawangejua kwa
usahihi njia ya uadilifu kuliko
baada ya kuijua wageuke ku-
toka kwenye amri takatifu wa-
liyopokea.[f] **22** Wamepatwa
na ukweli wa methali inayose-
ma: "Mbwa ameyarudia mata-
pishi yake mwenyewe, na ngu-
ruwe aliyeoshwa amerudi ku-
gaagaa kwenye matope."[g]

**3** Wapendwa, sasa hii ndiyo
barua ya pili ninayowaa-
ndikia, ambayo kama katika
barua yangu ya kwanza, nina-
chochea uwezo wenu wa ku-
fikiri vizuri kwa kuwakumbu-
sha,[h] **2** ili mkumbuke mane-
no yaliyosemwa hapo mwa-
nzoni* na manabii watakatifu
na amri ya Bwana na Mwoko-
zi kupitia mitume wenu.
**3** Kwanza kabisa mjue kwa-
mba katika siku za mwisho
wadhihaki watakuja na dhiha-
ka zao, wakitenda kulingana
na tamaa zao wenyewe[i] **4** na
kusema: "Kuko wapi huko ku-
wapo kwake kulikoahidiwa?[j]
Kwani tangu siku mababu

**SURA YA 2**
*a* Yud 10
*b* Ro 13:13
*c* Yud 12
*d* Mt 5:28
*e* Hes 22:5, 6; Yud 11; Ufu 2:14
*f* Hes 22:7; Ne 13:2
*g* Hes 22:31, 34; Hes 31:8
*h* Hes 22:28
*i* Yud 12, 13
*j* Yud 16

**Safu ya 2**
*a* 2Pe 2:14
*b* 1Pe 2:16
*c* Ro 6:16
*d* 2Pe 1:4
*e* Ebr 6:4-6; Ebr 10:26
*f* Lu 12:47; Yoh 15:22
*g* Met 26:11

**SURA YA 3**
*h* Ro 15:15; 2Pe 1:13
*i* Yud 17, 18
*j* Yer 17:15; Mt 24:48; Lu 12:45

**2:12** *Au "wanazaliwa kiasili." **2:13** *Au "wanaojifurahisha bila kujizuia katika." **2:14** *Au "nafsi zisizo imara." **2:18** *Au "ufidhuli; matendo ya kuchukiza yanayofanywa bila aibu." Kigiriki, *a·selʹgei·a.* Angalia Kamusi, uku. 2012.

**2:19** *Au "anayeshindwa na kitu fulani, ni mtumwa wa kitu hicho." **3:2** *Au "mambo yaliyotabiriwa."

zetu walipolala usingizi katika
kifo, mambo yote yanaende-
lea kama yalivyokuwa tangu
mwanzo wa uumbaji."[a]
5 Kwa maana, wanapuuza
kimakusudi jambo hili, kwa-
mba zamani za kale kulikuwa
na mbingu na dunia iliyoku-
wa imesimama imara kutoka
katika maji na katikati ya maji
kwa neno la Mungu;[b] 6 na
kwamba kwa njia hizo ulimwe-
ngu wa wakati huo uliangamia
kwa gharika ya maji.[c] 7 La-
kini kwa neno hilohilo, mbi-
ngu na dunia zilizopo sasa zi-
mewekwa akiba kwa ajili ya
moto na zinawekwa mpaka
siku ya hukumu na ya kuanga-
mizwa kwa watu wasiomwogo-
pa Mungu.[d]
8 Hata hivyo, wapendwa,
msikose kujua jambo hili,
kwamba siku moja kwa Ye-
hova* ni kama miaka elfu na
miaka elfu ni kama siku moja.[e]
9 Yehova* hakawii kuhusia-
na na ahadi yake,[f] kama watu
fulani wanavyodhani,# bali ni
mwenye subira kwenu kwa sa-
babu hataki yeyote aangami-
zwe bali hutaka wote wafi-
kie toba.[g] 10 Lakini siku ya
Yehova*[h] itakuja kama mwi-
zi,[i] siku ambayo mbingu zi-
tapitilia mbali[j] kwa mnguru-
mo,# lakini vitu vyake vya msi-
ngi vikiwa moto sana vitaye-
yushwa, na dunia na kazi
zilizo ndani yake zitafunu-
liwa.[k]
11 Kwa kuwa vitu hivyo
vyote vitayeyushwa kwa njia
hiyo, fikirieni mnapaswa
kuwa watu wa aina gani katika
matendo matakatifu ya mwe-
nendo na vitendo vya ujitoaji-
kimungu,* 12 huku mkisu-
biri na kuweka karibu akilini#
kuwapo kwa siku ya Yehova,*[a]
siku ambayo mbingu zitateke-
tezwa[b] kwa moto na vitu vya
msingi vitayeyuka kwa joto
kali! 13 Lakini kulingana na
ahadi yake tunangojea mbi-
ngu mpya na dunia mpya,[c] na
humo uadilifu utakaa.[d]
14 Kwa hiyo, wapendwa,
kwa kuwa mnangojea mambo
hayo, fanyeni yote mnayowe-
za ili mwishowe awapate
mkiwa bila doa wala dosa-
ri na mkiwa katika amani.[e]
15 Zaidi ya hayo, ioneni subi-
ra ya Bwana wetu kuwa wo-
kovu, kama ndugu yetu mpe-
ndwa Paulo alivyowaandikia
pia kulingana na hekima ali-
yopewa,[f] 16 akizungumza
kuhusu mambo hayo kama
anavyofanya katika barua
zake zote. Hata hivyo, ni vigu-
mu kuyaelewa mambo fulani
katika barua hizo, na watu wa-
sio na ujuzi* na wasio imara
wanayapotosha, kama wana-
vyoyafanya Maandiko mengi-
ne pia, kwa maangamizi yao
wenyewe.
17 Kwa hiyo, wapendwa,
kwa kuwa mmepata ujuzi huu
mapema, jilindeni ili msipo-
toshwe pamoja nao kwa kosa
la waasi sheria, na kuangu-
ka kutoka kwenye msimamo
wenu imara.*[g] 18 Hapana,
bali endeleeni kukua katika
fadhili zisizostahiliwa na uju-
zi kumhusu Bwana na Mwoko-
zi wetu Yesu Kristo. Na awe na
utukufu sasa na mpaka siku
ya umilele. Amina.

3:8-10, 12 * Angalia Nyongeza A5. 3:9 # Au "wanavyoona kukawia." 3:10 # Au "sauti ya kuvuma."

3:11 * Angalia Kamusi, uku. 2012. 3:12 # Au "kutamani sana." Tnn., "kuharakisha." 3:16 * Au "ambao hawajafundishwa." 3:17 * Au "thabiti."

SURA YA 3
a Eze 12:22, 27
b Mwa 1:6, 9
c Mwa 7:11, 23; Mt 24:38, 39
d Kum 7:10; 2Th 1:7-9
e Zb 90:4
f Hab 2:3
g Ro 2:4
h Yoe 2:31; Sef 1:14
i 1Th 5:2
j Ufu 21:1
k Zb 37:10; Isa 13:9; Sef 1:18; Ufu 6:14

Safu ya 2
a Sef 1:14
b Isa 34:4
c Isa 65:17; Isa 66:22; Ufu 21:1
d Isa 11:4, 5
e 2Ko 13:11
f Ro 2:4
g Mt 24:24; Efe 4:14

BARUA YA KWANZA YA

# YOHANA

YALIYOMO



**1** Kile kilichokuwapo ta-
ngu mwanzo, tulichokisi-
kia na kukiona kwa ma-
cho yetu, ambacho tumeki-
tazama na mikono yetu ika-
kigusa, kuhusiana na neno la
uzima,[a] **2** (ndiyo, uzima uli-
funuliwa, nasi tumeona na tu-
natoa ushahidi[b] na kuwajuli-
sha kuhusu uzima wa milele[c]
ambao Baba alikuwa nao, na
uliofunuliwa kwetu), **3** kile
ambacho tumeona na kusi-
kia tunawajulisha pia,[d] ili ni-
nyi vilevile muwe na ushiri-
ka pamoja nasi. Na huu ushiri-
ka wetu ni pamoja na Baba na
pamoja na Mwana wake Yesu
Kristo.[e] **4** Nasi tunaandika
mambo haya ili shangwe yetu
iwe kamili.

**5** Huu ndio ujumbe tuliosi-
kia kutoka kwake nasi tuna-
watangazia ninyi: Mungu ni
nuru,[f] na hakuna giza kamwe
ndani yake.* **6** Ikiwa tuna-
sema, “Tuna ushirika pamo-
ja naye,” na bado tunaende-
lea kutembea katika giza, tu-
nasema uwongo nasi hatuishi
kulingana na kweli.[a] **7** Hata
hivyo, ikiwa tunatembea kati-
ka nuru kama yeye mwenyewe
alivyo katika nuru, tuna ushi-
rika sisi kwa sisi, na damu ya
Yesu Mwana wake hutusafisha
kutoka katika dhambi yote.[b]

**8** Ikiwa tunasema, “Hatuna
dhambi,” tunajipotosha we-
nyewe[c] na kweli haimo ndani
yetu. **9** Tukiungama dhambi
zetu, yeye ni mwaminifu na
mwadilifu naye atatusamehe
dhambi zetu na kutusafisha
ukosefu wote wa uadilifu.[d]
**10** Ikiwa tunasema, “Hatuja-
tenda dhambi,” tunamfanya
yeye kuwa mwongo, na neno
lake halimo ndani yetu.

1:5 * Au “katika muungano naye.”

SURA YA 1
a Yoh 1:4, Yoh 6:68
b Yoh 21:24, Mdo 2:32
c Yoh 17:3
d Yoh 15:26, 27, Mdo 4:20
e Yoh 17:20, 21
f Yak 1:17

Safu ya 2
a 2Ko 6:14, Efe 5:8, Tit 1:16, 1Yo 2:4
b Ro 3:25, Efe 1:7, Ebr 9:14, Ebr 10:22, Ufu 1:5
c 1Fa 8:46, Mhu 7:20
d Zb 32:5, Met 28:13, Yak 5:16

2 Watoto wangu wadogo, ni-
nawaandikia mambo haya
ili msitende dhambi. Na bado,
yeyote akitenda dhambi, tuna
msaidizi* kwa Baba, Yesu Kri-
sto,[a] mtu mwadilifu.[b] 2 Naye
ni dhabihu ya upatanisho*[c]
kwa ajili ya dhambi zetu,[d] laki-
ni si kwa ajili ya dhambi zetu
tu bali pia dhambi za ulimwe-
ngu wote.[e] 3 Na kwa jambo
hili tunatambua kwamba tu-
memjua yeye, yaani, tukiende-
lea kuzishika amri zake.
4 Mtu anayesema, “Mimi ni-
memjua,” na bado hashiki
amri zake ni mwongo, na kwe-
li haimo ndani ya mtu huyo.
5 Lakini yeyote anayeshika
neno lake, kwa kweli upendo
wa Mungu umekamilishwa ka-
tika mtu huyo.[f] Hivyo ndivyo
tunajua kwamba sisi tumo ka-
tika muungano na yeye.[g]
6 Mtu anayesema kwamba
anakaa katika muungano na
yeye, ana wajibu wa kuende-
lea kutembea kama huyo ali-
vyotembea.[h]

7 Wapendwa, siwaandikii
amri mpya, bali amri ya zama-
ni ambayo mmekuwa nayo ta-
ngu mwanzo.[i] Amri hiyo ya za-
mani ni neno ambalo mlisikia.
8 Tena, ninawaandikia amri
mpya, ambayo ni ya kweli ku-
mhusu yeye na kuwahusu ni-
nyi, kwa sababu giza linapiti-
lia mbali na nuru ya kweli ta-
yari inaangaza.[j]

9 Mtu anayesema kwamba
yumo katika nuru na bado
anamchukia[k] ndugu yake bado
yumo katika giza.[l] 10 Mtu
anayempenda ndugu yake hu-
kaa katika nuru,[m] naye hana
kikwazo chochote. 11 La-
kini mtu anayemchukia ndu-
gu yake yumo katika giza na
anatembea katika giza,[a] naye
hajui anakoenda,[b] kwa sa-
babu giza limeyapofusha ma-
cho yake.

12 Ninawaandikia ninyi wa-
toto wadogo, kwa sababu
mmesamehewa dhambi zenu
kwa ajili ya jina lake.[c] 13 Ni-
nawaandikia ninyi akina
baba, kwa sababu mmemjua
yule aliye wa tangu mwa-
nzo. Ninawaandikia ninyi vi-
jana, kwa sababu mmemshi-
nda yule mwovu.[d] Ninawaa-
ndikia ninyi watoto wadogo,
kwa sababu mmemjua Baba.[e]
14 Ninawaandikia ninyi akina
baba, kwa sababu mme-
mjua yule aliye wa tangu mwa-
nzo. Ninawaandikia ninyi vi-
jana, kwa sababu mna nguvu[f]
na neno la Mungu hukaa ndani
yenu[g] nanyi mmemshinda yule
mwovu.[h]

15 Msiupende ulimwengu
au vitu vilivyo katika ulimwe-
ngu.[i] Yeyote akiupenda uli-
mwengu, kumpenda Baba ha-
kumo ndani yake;[j] 16 kwa
sababu kila kitu katika uli-
mwengu—tamaa ya mwili[k] na
tamaa ya macho[l] na mtu
kujionyesha mali zake mai-
shani*—hakitokani na Baba,
bali hutokana na ulimwengu.
17 Zaidi ya hayo, ulimwengu
unapitilia mbali na pia tamaa
yake,[m] lakini yule anayefanya
mapenzi ya Mungu anadumu
milele.[n]

18 Watoto wadogo, ni saa ya
mwisho, na kama vile mlivyo-
sikia kwamba mpinga-Kristo
anakuja,[o] hata sasa wapinga-
Kristo wengi wametokea,[p]
na kwa sababu hiyo tuna-

---

**2:1** *Au “wakili.” **2:2** *Au “dhabihu ya kufunika dhambi; njia ya kuleta maelewano.”

**2:16** *Au “mtu kujigamba kuhusu mali zake.”

---

SURA YA 2

a Ro 8:34; Ebr 7:25
b 1Ti 2:5
c 1Ko 5:7
d Isa 53:5; Ro 3:25; 1Ti 1:15; Ebr 2:17; 1Pe 2:24; 1Yo 4:10
e Mt 20:28; Yoh 1:29
f 1Yo 4:18
g Yoh 14:20; Yoh 17:21
h Yoh 13:15; 1Pe 2:21
i Yoh 13:34; 2Yo 5
j Yoh 1:9; Yoh 8:12
k Efe 4:31; Kol 3:8
l 1Ko 13:2; 1Yo 3:15
m Efe 5:8

Safu ya 2

a 1Yo 4:20
b Yoh 12:35
c Lu 24:47; Mdo 4:12; Mdo 10:43
d Yak 4:7; 1Yo 5:19; Ufu 12:10, 11
e Yoh 17:25
f Efe 6:10
g 3Yo 3
h Ro 8:37
i Ro 12:2; 1Ko 7:31; Tit 2:11, 12
j Mt 6:24; Yak 4:4
k Mt 5:28; Ro 13:14
l Mwa 3:6; Met 27:20; Mt 4:8
m 1Ko 7:31; 1Pe 1:24
n Zb 37:29; Mt 7:21; Yoh 6:40
o 2Th 2:3; 2Pe 2:1
p 2Th 2:7; 2Yo 7; Yud 4

jua kwamba ni saa ya mwi-
sho. **19** Waliondoka miongo-
ni mwetu, lakini hawakuwa
wa namna yetu;*[a] kwa maana
kama wangekuwa wa namna
yetu, wangebaki pamoja nasi.
Lakini waliondoka ili ioneka-
ne kwamba si wote walio wa
namna yetu.[b] **20** Nanyi mme-
tiwa mafuta kutoka kwa yule
mtakatifu,[c] na nyote mna uju-
zi. **21** Ninawaandikia, si kwa
sababu hamwijui kweli,[d] bali
kwa sababu mnaijua, na kwa
sababu hakuna uwongo unao-
tokana na kweli.[e]

**22** Ni nani aliye mwongo
kama si yule anayekana kwa-
mba Yesu ndiye Kristo?[f] Huyo
ndiye mpinga-Kristo,[g] yule
anayemkana Baba na Mwa-
na. **23** Kila mtu anayemkana
Mwana hana Baba pia.[h]
Bali yeyote anayemkiri Mwa-
na[i] ana Baba pia.[j] **24** Laki-
ni mambo mliyosikia ta-
ngu mwanzo yanapaswa ku-
kaa ndani yenu.[k] Ikiwa mambo
mliyosikia tangu mwanzo ya-
nakaa ndani yenu, ninyi pia
mtakaa katika muungano na
Mwana na katika muungano
na Baba. **25** Zaidi ya hayo,
hili ndilo jambo alilotuahidi
yeye mwenyewe, uzima wa mi-
lele.[l]

**26** Ninawaandikia mambo
haya kuhusu wale wanaojaribu
kuwapotosha ninyi. **27** Kuti-
wa mafuta ambako mlipokea
kutoka kwake[m] hukaa ndani
yenu, na hamhitaji kufundi-
shwa na yeyote; lakini kuti-
wa mafuta kutoka kwake ku-
nawafundisha kuhusu mambo
yote,[n] na ni kweli si uwongo.
Kama kulivyowafundisha ni-
nyi, kaeni katika muungano na
yeye.[a] **28** Basi sasa, watoto
wadogo, kaeni katika muunga-
no na yeye, ili atakapofunuli-
wa tuwe na uhuru wa kusema[b]
bali tusiaibike wakati wa ku-
wapo kwake. **29** Ikiwa mna-
jua yeye ni mwadilifu, mna-
jua pia kwamba kila mtu aliye
na mazoea ya kufanya uadilifu
amezaliwa kutokana naye.[c]

**3** Oneni upendo ambao Baba
ametuonyesha,[d] kwamba
tunapaswa kuitwa watoto wa
Mungu![e] Na hivyo ndivyo tuli-
vyo. Ndiyo sababu ulimwengu
hautujui,[f] kwa sababu haumjui
yeye.[g] **2** Wapendwa, sasa sisi
ni watoto wa Mungu,[h] lakini
bado haijafunuliwa jinsi tu-
takavyokuwa.[i] Tunajua kwa-
mba atakapofunuliwa tutaku-
wa kama yeye, kwa sababu tu-
tamwona kama alivyo. **3** Na
kila mtu aliye na tumaini hili
ndani yake hujisafisha,[j] kama
huyo alivyo safi.

**4** Kila mtu aliye na mazoea
ya kufanya dhambi anae-
ndelea pia kufanya uasi she-
ria, na dhambi ni uasi sheria.
**5** Mnajua pia kwamba alifunu-
liwa ili kuondoa dhambi zetu,[k]
na hakuna dhambi ndani yake.
**6** Kila mtu anayekaa katika
muungano na yeye hana ma-
zoea ya kufanya dhambi;[l] mtu
yeyote aliye na mazoea ya ku-
fanya dhambi hajamwona
wala kumjua. **7** Watoto wa-
dogo, yeyote asiwapotoshe;
mtu anayeendelea kufanya ua-
dilifu ni mwadilifu, kama huyo
alivyo mwadilifu. **8** Mtu aliye
na mazoea ya kufanya dhambi
hutokana na Ibilisi, kwa saba-
bu Ibilisi amekuwa akifanya
dhambi tangu mwanzo.*[m] Kwa
kusudi hili Mwana wa Mungu

SURA YA 2
*a* Mdo 20:30
*b* 1Ko 11:19
*c* 2Ko 1:21; 1Yo 2:27
*d* Yoh 8:31, 32
*e* Yoh 8:44
*f* 1Yo 4:3; 2Yo 7
*g* 1Yo 2:18
*h* Yoh 5:23; 2Yo 9
*i* Ro 10:9, 10
*j* 1Yo 4:15
*k* Yoh 14:23; 2Yo 6
*l* Yoh 17:3; 1Yo 1:2
*m* 2Ko 1:21; 1Yo 2:20
*n* Yoh 14:26; Yoh 16:13

Safu ya 2
*a* Yoh 17:21
*b* 1Yo 4:17
*c* 1Pe 1:23; 1Yo 4:7

SURA YA 3
*d* Yoh 3:16
*e* Yoh 1:12, 13
*f* Yoh 15:19
*g* Yoh 17:25
*h* Ro 8:15, 16; Efe 1:5
*i* 1Ko 15:49; Flp 3:20, 21
*j* 2Ko 7:1
*k* Law 16:21, 22; Isa 53:11; Yoh 1:29
*l* Ro 6:12
*m* Mwa 3:14; Yoh 8:44

**2:19** * Au “hawakuwa wenzetu.”

**3:8** * Au “tangu alipoanza.”

alifunuliwa, ili avunje* kazi za
Ibilisi.[a]
9 Kila mtu ambaye amezali-
wa kutokana na Mungu hae-
ndelei kufanya dhambi,[b] kwa
sababu mbegu* Yake hukaa
ndani ya mtu huyo, naye hawe-
zi kuendelea kufanya dhambi,
kwa sababu amezaliwa kutoka-
na na Mungu.[c] 10 Watoto wa
Mungu na watoto wa Ibilisi ni
wazi kwa jambo hili: Yeyote
ambaye haendelei kufanya ua-
dilifu hatokani na Mungu, wala
yule ambaye hampendi ndu-
gu yake.[d] 11 Kwa maana huu
ndio ujumbe ambao mmesikia
tangu mwanzo, kwamba tu-
napaswa kupendana;[e] 12 si
kama Kaini, aliyetokana na
yule mwovu akamuua ndugu
yake. Na kwa nini alimuua?[f]
Kwa sababu matendo yake
mwenyewe yalikuwa maovu,[g]
lakini matendo ya ndugu yake
yalikuwa ya uadilifu.[h]
13 Akina ndugu, msisha-
ngae kwamba ulimwengu una-
wachukia.[i] 14 Tunajua kwa-
mba tumevuka kutoka kifo
mpaka uzima,[j] kwa sababu tu-
nawapenda akina ndugu.[k] Mtu
ambaye hapendi hukaa kati-
ka kifo.[l] 15 Kila mtu anaye-
mchukia ndugu yake ni muua-
ji,[m] nanyi mnajua kwamba ha-
kuna muuaji aliye na uzima wa
milele ndani yake.[n] 16 Sisi
tumeujua upendo, kwa saba-
bu huyo alitoa uhai wake* kwa
ajili yetu,[o] nasi tuna wajibu
wa kutoa uhai wetu# kwa aji-
li ya ndugu zetu.[p] 17 Laki-
ni yeyote aliye na mali za uli-
mwengu huu akimwona ndu-
gu yake akiwa na uhitaji naye
akatae kumhurumia, anawe-
zaje kuwa na upendo wa Mu-
ngu ndani yake?[a] 18 Watoto
wadogo, tunapaswa kupenda-
na, si kwa neno au kwa ulimi,[b]
bali kwa tendo[c] na kweli.[d]
19 Kwa jambo hili tutajua
kwamba tunatokana na kwe-
li, nasi tutaihakikishia* mio-
yo yetu mbele zake 20 kuhu-
su jambo lolote ambalo
huenda mioyo yetu ikatuhu-
kumu, kwa sababu Mungu ni
mkuu kuliko mioyo yetu naye
anajua mambo yote.[e] 21 Wa-
pendwa, ikiwa mioyo yetu hai-
tuhukumu, tuna uhuru wa ku-
sema na Mungu;[f] 22 na cho-
chote tunachoomba tunapo-
kea kutoka kwake,[g] kwa
sababu tunazishika amri zake
na tunafanya mambo ya-
nayopendeza machoni pake.
23 Kwa kweli, hii ndiyo amri
yake: kwamba tuwe na ima-
ni katika jina la Mwana wake
Yesu Kristo[h] na tupendane,[i]
kama vile alivyotupatia amri.
24 Zaidi ya hayo, mtu ana-
yeshika amri zake hukaa ka-
tika muungano na yeye, na
yeye katika muungano na mtu
huyo.[j] Na kupitia roho aliyo-
tupatia, tunajua kwamba ana-
kaa katika muungano pamoja
nasi.[k]

4 Wapendwa, msiamini kila
neno lililoongozwa na
roho,*[l] lakini yajaribuni ma-
neno yaliyoongozwa na roho
ili kuona kama yanatoka kwa
Mungu,[m] kwa kuwa manabii
wengi wa uwongo wameingia
ulimwenguni.[n]
2 Hivi ndivyo mnavyojua
ikiwa neno lililoongozwa na

SURA YA 3
a Yoh 16:33; Ebr 2:14
b 1Yo 5:18
c 1Pe 1:23
d 1Yo 4:8
e Yoh 13:34; 1Yo 2:7; 2Yo 5
f Mwa 4:8
g Mwa 4:5
h Mwa 4:4; Ebr 11:4
i Mt 5:11; Yoh 15:18; 2Ti 3:12
j Yoh 5:24; Ro 8:2
k 1Yo 2:10
l Yoh 3:36
m Mt 5:21, 22; Efe 4:31
n Mwa 9:6; Hes 35:31; Ufu 21:8
o Yoh 3:16; Yoh 13:1; Yoh 15:13
p Yoh 13:15; Ro 16:3, 4; 1Th 2:8

Safu ya 2
a Kum 15:7, 8; Lu 3:11; Ro 12:13; Yak 2:15, 16; 1Yo 4:20
b Ro 12:9
c Yak 1:22; Yak 2:17
d 1Pe 1:22
e Ebr 4:13
f Ebr 4:16; 1Yo 5:14
g Zb 34:15; Mt 7:8; 1Pe 3:12
h Yoh 6:29
i Yoh 13:34
j 1Yo 2:24
k Yoh 14:23

SURA YA 4
l 2Th 2:1, 2; 1Ti 4:1
m Ufu 22:6
n 2Pe 2:1

3:8 *Au “aangamize.” 3:9 *Yaani, mbegu inayoweza kuzaa, au inayotokeza matunda. 3:16 *Au “nafsi yake.” #Au “nafsi zetu.”

3:19 *Au “tutaishawishi; tutaisadikisha.” 4:1 *Tnn., “kila roho.”

roho limetoka kwa Mungu:
Kila neno lililoongozwa na
roho linalokiri kwamba Yesu
Kristo alikuja katika mwili li-
natoka kwa Mungu.[a] **3** La-
kini kila neno lililoongo-
zwa na roho ambalo halimki-
ri Yesu halitoki kwa Mungu.[b]
Zaidi ya hayo, hili ndilo neno
lililoongozwa na roho la yule
mpinga-Kristo ambalo mmesi-
kia kwamba linakuja,[c] na sasa
tayari limo ulimwenguni.[d]
**4** Ninyi mnatokana na Mu-
ngu, watoto wadogo, nanyi
mmewashinda,[e] kwa saba-
bu yule aliye katika muunga-
no na ninyi[f] ni mkuu kuliko
yule aliye katika muungano
na ulimwengu.[g] **5** Wao hu-
tokana na ulimwengu;[h] ndi-
yo sababu wanasema mambo
yanayotokana na ulimwengu
na ulimwengu huwasikiliza.[i]
**6** Sisi tunatokana na Mungu.
Yeyote anayemjua Mungu hu-
tusikiliza;[j] yeyote ambaye ha-
tokani na Mungu hatusikili-
zi.[k] Hivi ndivyo tunavyolito-
fautisha neno la kweli lili-
loongozwa na roho na neno
lenye kosa lililoongozwa na
roho.[l]
**7** Wapendwa, na tuendelee
kupendana,[m] kwa sababu upe-
ndo unatoka kwa Mungu, na
kila mtu ambaye hupenda
amezaliwa kutokana na Mungu
na anamjua Mungu.[n] **8** Yeyo-
te ambaye hapendi hajamjua
Mungu, kwa sababu Mungu ni
upendo.[o] **9** Hivi ndivyo upe-
ndo wa Mungu ulivyofunuli-
wa kwetu, kwamba Mungu ali-
mtuma Mwana wake mzaliwa-
pekee[p] ulimwenguni ili tupate
uzima kupitia yeye.[q] **10** Hivi
ndivyo upendo ulivyo, si kwa-
mba sisi tumempenda Mungu,
bali kwamba yeye alitupenda
akamtuma Mwana wake kuwa
dhabihu ya upatanisho*[a] kwa
ajili ya dhambi zetu.[b]
**11** Wapendwa, ikiwa Mungu
alitupenda hivi, basi sisi pia
tuna wajibu wa kupendana.[c]
**12** Hakuna mtu ambaye ame-
mwona Mungu wakati wowo-
te.[d] Tukiendelea kupendana,
Mungu hukaa ndani yetu na
upendo wake unakamilishwa
ndani yetu.[e] **13** Hivi ndi-
vyo tunavyojua kwamba tuna-
kaa katika muungano na
yeye na yeye katika muunga-
no na sisi, kwa sababu ametu-
patia roho yake. **14** Isito-
she, sisi wenyewe tumemwo-
na na tunatoa ushahidi kwa-
mba Baba amemtuma Mwana
wake kuwa mwokozi wa uli-
mwengu.[f] **15** Yeyote anaye-
kiri kwamba Yesu ni Mwana
wa Mungu,[g] Mungu hukaa ka-
tika muungano na mtu huyo
na yeye katika muungano
na Mungu.[h] **16** Nasi tumejua
na tumeamini kwamba Mungu
anatupenda.[i]
Mungu ni upendo,[j] na mtu
anayekaa katika upendo hu-
kaa katika muungano na Mu-
ngu, na Mungu hukaa katika
muungano na yeye.[k] **17** Kwa
njia hii upendo umekamili-
shwa ndani yetu, ili tuwe
na uhuru wa kusema*[l] kati-
ka siku ya hukumu, kwa saba-
bu, kama huyo alivyo, ndivyo
tulivyo katika ulimwengu huu.
**18** Hakuna woga katika upe-
ndo,[m] lakini upendo mkamili-
fu hutupa* woga nje, kwa sa-
babu woga hutuzuia. Kwa

**SURA YA 4**
a Yoh 1:14; 1Ko 12:3; Ufu 19:10
b 1Yo 2:22
c 2Th 2:7; 1Yo 2:18
d Mdo 20:29, 30
e 1Yo 5:4
f Yoh 17:21
g Efe 2:2
h 1Yo 5:19
i Yoh 15:19
j Yoh 10:27
k Yoh 8:47
l 1Yo 4:1
m 1Pe 1:22
n 1Yo 4:16
o Kut 34:6; Mik 7:18; 1Yo 4:19
p Yoh 1:14
q Yoh 3:16; Ro 5:8; Ro 8:32; 1Yo 5:11

**Safu ya 2**
a 1Ko 5:7
b Ro 3:25; Ebr 2:17; Ebr 9:26; 1Yo 2:1, 2
c Mt 18:33; Yoh 15:12; Ro 13:8; 1Yo 3:16
d Kut 33:20; Yoh 1:18; Yoh 4:24; Yoh 6:46
e 1Yo 2:5
f Mt 1:21; Yoh 3:17; Yoh 12:47; Mdo 5:31
g Ro 10:9
h 1Yo 2:23, 24
i Yoh 3:16
j 1Yo 4:8
k Yoh 17:21
l Ebr 4:16; 1Yo 2:28
m Ro 8:15

**4:10** *Au “dhabihu kwa ajili ya kufunika; njia ya kuleta maelewano.” **4:17** *Au “tuwe na uhakika.” **4:18** *Au “husukuma.”

kweli, mtu aliye mwoga haja-
kamilishwa katika upendo.[a]
19 Sisi tuna upendo, kwa sa-
babu alitupenda kwanza.[b]

20 Yeyote akisema, “Nina-
mpenda Mungu,” na bado ana-
mchukia ndugu yake, yeye
ni mwongo.[c] Kwa maana
mtu ambaye hampendi ndugu
yake,[d] ambaye amemwona, ha-
wezi kumpenda Mungu amba-
ye hajamwona.[e] 21 Nasi tuna
amri hii kutoka kwake, kwa-
mba yeyote anayempenda Mu-
ngu lazima pia ampende ndu-
gu yake.[f]

5 Kila mtu anayeamini kwa-
mba Yesu ndiye Kristo
amezaliwa kutokana na Mu-
ngu,[g] na kila mtu anayempe-
nda yule aliyesababisha kuza-
liwa humpenda yule ambaye
amezaliwa kutokana na huyo.
2 Hivi ndivyo tunavyojua
kwamba tunawapenda wato-
to wa Mungu,[h] kwa kumpenda
Mungu na kushika amri zake.
3 Kwa maana kumpenda Mu-
ngu humaanisha hivi, kwa-
mba tuzishike amri zake;[i] na
bado amri zake si mzigo mzi-
to,[j] 4 kwa sababu kila mtu
aliyezaliwa* kutokana na Mu-
ngu huushinda ulimwengu.[k]
Na huu ndio ushindi ambao
umeushinda ulimwengu, ima-
ni yetu.[l]

5 Ni nani anayeweza kuu-
shinda ulimwengu?[m] Ni yule
anayeamini kwamba Yesu ni
Mwana wa Mungu.[n] 6 Huyu
ndiye aliyekuja kupitia maji
na damu, Yesu Kristo, si kwa
maji tu,[o] bali kwa maji na kwa
damu.[p] Na roho inatoa usha-
hidi,[q] kwa sababu roho ndi-
yo kweli. 7 Kwa maana kuna
vitu vitatu vinavyotoa usha-
hidi: 8 roho[a] na maji[b] na
damu;[c] na hivyo vitatu vina-
kubaliana.

9 Tukikubali ushahidi wa
wanadamu, ushahidi wa Mu-
ngu ni mkuu zaidi. Kwa sa-
babu huu ndio ushahidi ambao
Mungu hutoa, ushahidi ambao
ametoa kumhusu Mwana
wake. 10 Mtu anayemwamini
Mwana wa Mungu, ana ushahi-
di ndani yake. Mtu asiyemwa-
mini Mungu amemfanya yeye
kuwa mwongo,[d] kwa sababu
hana imani katika ushahidi
uliotolewa na Mungu kumhu-
su Mwana wake. 11 Na huu
ndio ushahidi, kwamba Mu-
ngu alitupatia uzima wa mile-
le,[e] na uzima huu umo ndani
ya Mwana wake.[f] 12 Mtu ali-
ye na Mwana ana uzima huu;
mtu ambaye hana Mwana wa
Mungu hana uzima huu.[g]

13 Ninawaandikia mambo
haya ili ninyi mlio na imani ka-
tika jina la Mwana wa Mungu[h]
mjue kwamba mna uzima wa
milele.[i] 14 Na huu ndio uha-
kika tulio nao kwake,[j] kwamba
tukiomba chochote kulinga-
na na mapenzi yake, yeye hu-
tusikia.[k] 15 Na ikiwa tunajua
kwamba anatusikia kuhusiana
na chochote tunachoomba,
tunajua kwamba tutapata
mambo tuliyomwomba, kwa
kuwa tumeyaomba kwake.[l]

16 Yeyote akimwona ndu-
gu yake akifanya dhambi isi-
yoleta kifo, yeye ataomba, na
Mungu atampa huyo uzima,[m]
ndiyo, kwa wale ambao hawa-
fanyi dhambi inayoleta kifo.
Kuna dhambi ambayo huleta
kifo.[n] Simwambii aombe ku-
husu dhambi hiyo. 17 Uko-
sefu wote wa uadilifu ni dha-

5:4 * Tnn., “kila kitu kilichozaliwa.”

SURA YA 4
a 1Yo 2:5
b 1Yo 4:10
c 1Yo 2:4
d 1Yo 3:17
e 1Yo 4:12
f Mt 22:37, 39 Yoh 13:34 Yoh 15:12

SURA YA 5
g Yoh 3:3 1Pe 1:3, 23 1Yo 3:9
h Yoh 1:12, 13 Ro 8:14
i Yoh 14:23
j Kum 30:11 Mik 6:8
k Yoh 16:33 1Yo 5:18
l Efe 6:16 2Ti 4:7 Ufu 12:10, 11
m 1Yo 4:4
n Yoh 20:31
o Mt 3:13
p Mdo 20:28 Efe 1:7 1Pe 1:19
q Mt 3:16 Yoh 1:32, 33

Safu ya 2
a Lu 3:22 Lu 4:18
b Lu 3:21
c Ebr 9:14
d Yoh 3:33
e Yoh 17:3
f Yoh 5:26
g Yoh 3:36
h Yoh 20:31
i 1Yo 1:2
j Ebr 4:16 1Yo 3:21
k Met 15:29
l Lu 11:13 Yoh 14:13
m Yak 5:15 1Yo 1:9
n Mt 12:31 Mk 3:29 Lu 12:10 Ebr 6:4-6 Ebr 10:26

mbi,[a] na bado kuna dhambi
isiyoleta kifo.
**18** Tunajua kwamba kila
mtu aliyezaliwa kutokana na
Mungu hana mazoea ya kufa-
nya dhambi, lakini yeye huli-
ndwa na yule aliyezaliwa ku-
tokana na Mungu,* na yule
mwovu hawezi kumshika.#[b]
**19** Tunajua tunatokana na
Mungu, lakini ulimwengu mzi-
ma unakaa katika nguvu za
yule mwovu.[a] **20** Hata hivyo,
tunajua kwamba Mwana wa
Mungu amekuja,[b] naye ame-
tupatia ufahamu* ili tuweze
kumjua yule aliye wa kweli.
Nasi tumo katika muungano
na yule aliye wa kweli,[c] kupi-
tia Mwana wake, Yesu Kristo.
Huyo ndiye Mungu wa kweli
na uzima wa milele.[d] **21** Wa-
toto wadogo, jiepusheni na sa-
namu.[e]

**SURA YA 5**
*a* 1Yo 3:4
*b* Yoh 17:15

**Safu ya 2**
*a* Mt 13:19, Lu 4:6, Yoh 12:31
*b* 1Ti 3:16
*c* Yoh 17:20, 21
*d* Yoh 17:3
*e* 1Ko 10:14

**5:18** * Yaani, Yesu Kristo, Mwana wa Mungu. # Au "hamshiki imara."

**5:20** * Tnn., "uwezo wa kufikiri; uwezo wa akili."

BARUA YA PILI YA

# YOHANA

**YALIYOMO**



**1** Mwanamume mzee,* kwa
bibi aliyechaguliwa na kwa
watoto wake, ambao ninawa-
penda kweli, na si mimi tu,
bali pia wale wote ambao wa-
meijua kweli, **2** kwa sababu
ya kweli inayokaa ndani yetu
na itakayokuwa pamoja nasi
milele. **3** Tutakuwa na fa-
dhili zisizostahiliwa, rehema,
na amani kutoka kwa Mungu
Baba na kutoka kwa Yesu Kri-
sto, Mwana wa Baba, pamoja
na kweli na upendo.
**4** Ninashangilia sana kwa
sababu nimekuta baadhi ya
watoto wako wakitembea ka-
tika kweli,[a] kama tulivyopo-
kea amri kutoka kwa Baba.
**5** Bibi, sasa ninakuomba kwa-
mba tupendane. (Siwaandi-
kii amri mpya, bali amri tuli-
yokuwa nayo tangu mwa-
nzo.)[b] **6** Na upendo unamaa-
nisha hivi, kwamba tuendelee
kutembea kulingana na amri
zake.[c] Hii ndiyo amri, kama
mlivyosikia tangu mwanzo,
kwamba mnapaswa kuendelea
kutembea ndani yake. **7** Kwa
maana wadanganyifu wengi
wametokea ulimwenguni,[d]
wale wasiokiri kwamba Yesu
Kristo alikuja katika mwili.[e]

**Safu ya 2**
*a* 2Ko 4:2, 3Yo 3
*b* Yoh 13:34, Yoh 15:12, 1Pe 4:8, 1Yo 2:7
*c* Yoh 14:21, 1Yo 2:5
*d* Mt 7:15, Mdo 20:29, 30, 2Th 2:3, 7, 2Pe 2:1, Ufu 2:2
*e* 1Yo 4:2

**1** * Au "Mzee."

Huyu ndiye yule mdanganyifu
na mpinga-Kristo.[a]
8 Jihadharini, msije mka-
poteza mambo ambayo tu-
mefanya kazi ili kuyatokeza,
bali mpate thawabu kamili.[b]
9 Kila mtu anayevuka mipa-
ka na ambaye hakai katika fu-
ndisho la Kristo hana Mungu.[c]
Mtu anayekaa katika fundi-
sho hili ndiye aliye na Baba
na Mwana pia.[d] 10 Mtu yeyo-
te akija kwenu naye haleti fu-
ndisho hili, msimpokee nyu-
mbani mwenu[a] wala kumsa-
limu. 11 Kwa maana mtu
anayemsalimu anashiriki ma-
tendo yake maovu.
12 Ingawa nina mambo me-
ngi ya kuwaandikia, sitaki ku-
fanya hivyo kwa karatasi na
wino, bali ninatumaini kuja
kwenu na kuzungumza nanyi
uso kwa uso, ili shangwe yenu
iwe kamili.
13 Watoto wa dada yako,
yule aliyechaguliwa, wanaku-
tumia salamu zao.

a 1Yo 2:18, 22; 1Yo 4:3; Yud 4
b Ebr 10:35
c Yoh 14:6; Yoh 15:6; 3Yo 9
d Ebr 3:14; 1Yo 2:23

Safu ya 2

a Kum 17:2-5; Ro 16:17; 1Ko 5:11

BARUA YA TATU YA

# YOHANA

YALIYOMO



1 Mwanamume mzee,* kwa
Gayo mpendwa, ninayempe-
nda kweli.
2 Mpendwa, ninasali kwa-
mba katika mambo yote ue-
ndelee kusitawi na kuwa na
afya njema, kama unavyosi-
tawi* sasa. 3 Kwa maana ni-
lishangilia sana akina ndugu
walipokuja na kutoa ushahi-
di kuhusu kweli unayoshika,
unapoendelea kutembea kati-
ka kweli.[a] 4 Sina shangwe
kubwa* kuliko hii: kwa-
mba nisikie watoto wangu wa-
naendelea kutembea katika
kweli.[a]
5 Mpendwa, unaonyesha
uaminifu kwa yale unayofa-
nya kwa ajili ya akina ndugu,
hata kama ni wageni.[b] 6 Wa-
metoa ushahidi kuhusu upe-
ndo wako mbele ya kutaniko.
Tafadhali shughulikia safari
yao kwa njia inayomfaa Mu-
ngu.[c] 7 Kwa maana walisafi-
ri kwa ajili ya jina lake,
bila kuchukua kitu chocho-
te[d] kutoka kwa watu wa ma-
taifa. 8 Kwa hiyo, tuna wa-
jibu wa kuwakaribisha watu
kama hao,[e] ili tuwe wafanya-
kazi wenzi katika kweli.[f]

1 *Au “Mzee.” 2 *Au “nafsi yako inavyositawi.” 4 *Au labda, “sababu ya kushukuru.”

a 2Yo 4

Safu ya 2

a 1Ko 4:15; 2Ti 1:2; Tit 1:4; Flm 10
b Ebr 13:2
c Tit 3:13
d 1Ko 9:11, 12
e Mt 10:41; Flm 22; 1Pe 4:9
f Ro 12:13

**9** Niliandikia kutaniko jambo
fulani, lakini Diotrefe, anaye-
penda kuwa wa kwanza kati
yao,[a] hakubali kwa heshima ja-
mbo lolote kutoka kwetu.[b]
**10** Hiyo ndiyo sababu niki-
ja, nitayashughulikia matendo
anayofanya kwa kueneza ma-
neno mabaya kutuhusu.*[c] Ha-
tosheki na hayo, bali pia ana-
kataa kuwakaribisha kwa he-
shima akina ndugu;[d] na wale
wanaotaka kuwakaribisha,
anajaribu kuwazuia na kuwa-
tupa nje ya kutaniko.
**11** Mpendwa, usiige yaliyo
mabaya, bali iga yaliyo mema.[e]

10 * Tnn., “akipiga porojo kutuhusu kwa maneno maovu.”

*a* Mdo 20:29, 30
*b* Ro 12:10 Flp 2:3 Ebr 13:17
*c* Zb 101:5 Met 6:16, 19
*d* Mdo 15:25, 27 Efe 6:21 Flp 2:19 Kol 4:7 Tit 1:5
*e* Ro 12:9 1Pe 3:11

**Safu ya 2**
*a* 1Yo 3:9
*b* 1Yo 3:6, 10

Mtu anayetenda mema anato-
kana na Mungu.[a] Mtu anaye-
tenda mabaya hajamwona Mu-
ngu.[b] **12** Demetrio ameshu-
hudiwa vema nao wote na ile
kweli yenyewe. Kwa kweli, sisi
pia tunatoa ushahidi kumhu-
su, nanyi mnajua ushahidi tu-
naotoa ni wa kweli.
**13** Nilikuwa na mambo me-
ngi ya kukuandikia, lakini sita-
ki kuendelea kukuandikia kwa
kalamu na wino. **14** Hata hi-
vyo, ninatumaini kukuona hivi
karibuni, nasi tutazungumza
uso kwa uso.

Na uwe na amani.

Rafiki wanakutumia salamu zao. Wape rafiki salamu zangu kwa jina.

BARUA YA

# YUDA

YALIYOMO



**1** Yuda, mtumwa wa Yesu
Kristo, pia ndugu ya Yakobo,[a]
kwa walioitwa[b] ambao wa-
napendwa na Mungu Baba na
kulindwa kwa ajili ya Yesu
Kristo:[c]
**2** Na mzidi kuwa na rehe-
ma, amani, na upendo.
**3** Wapendwa, ingawa nili-
kusudia kuwaandikia kuhusu
wokovu tulio nao kwa pamo-

*a* Mt 13:55 Mk 6:3 Gal 2:9 Yak 1:1
*b* Ebr 3:1
*c* Yoh 17:15 1Pe 1:5

**Safu ya 2**
*a* Ebr 2:3
*b* Efe 6:11 1Ti 1:18, 19 1Ti 6:12

ja,[a] niliona ni lazima niwaa-
ndikie ili kuwahimiza mfanye
pigano kali kwa ajili ya ima-
ni[b] ambayo watakatifu wali-
pewa mara moja kwa waka-
ti wote. **4** Kwa maana watu
fulani wameingia kisiri kati
yenu ambao Maandiko yali-
sema tangu zamani kwamba
wanastahili hukumu; watu
hao hawamwogopi Mungu,

wanazitumia fadhili zisizosta-
hiliwa za Mungu wetu kuwa ki-
singizio cha mwenendo mpo-
tovu*[a] wakimkana mmiliki#
wetu pekee na Bwana wetu,
Yesu Kristo.[b]
**5** Ingawa mnajua vizuri
mambo yote haya, nataka ku-
wakumbusha kwamba ijapo-
kuwa Yehova* aliwaokoa watu
kutoka nchi ya Misri,[c] baa-
daye aliwaangamiza wale wa-
liokosa imani.[d] **6** Pia malai-
ka ambao hawakubaki maha-
li pao pa kwanza bali walia-
cha makao yao yanayowafaa,[e]
amewafunga minyororo mi-
lele katika giza zito kwa aji-
li ya hukumu ya ile siku kuu.[f]
**7** Vivyo hivyo, watu wa Sodo-
ma na Gomora na majiji ya ka-
ribu walifanya uasherati* wa
kupindukia na kufuatilia ta-
maa za mwili zilizo kinyume
cha maumbile;[g] wamewekwa
mbele yetu kama onyo kwa sa-
babu walihukumiwa adhabu
ya moto wa milele.[h]
**8** Licha ya hayo, watu hawa
pia wanajishughulisha na ndo-
to, wanauchafua mwili, wa-
nadharau mamlaka, na kuwa-
tukana watukufu.[i] **9** Lakini
Mikaeli,[j] yule malaika mkuu[k]
alipopingana na Ibilisi na
kubishana naye kuhusu mwi-
li wa Musa,[l] hakuthubutu ku-
mhukumu kwa kumtukana,[m]
bali alimwambia: "Yehova* na
akukemee."[n] **10** Lakini watu
hawa wanayatukana mambo
yote ambayo kwa kweli
hawayafahamu.[o] Na kuhusu
mambo yote wanayoyafahamu
kiasili kama wanyama wasio
na akili,[a] wanaendelea kujipo-
tosha wenyewe.
**11** Ole wao, kwa sababu
wamefuata mwenendo wa Kai-
ni,[b] wamejiingiza katika kosa
la Balaamu[c] ili kupata fai-
da, nao wameangamia kati-
ka maneno ya uasi[d] ya Kora![e]
**12** Hao ndio miamba iliyo chi-
ni ya maji katika karamu zenu
za kuonyesha upendo[f] wana-
pokula nanyi, wachungaji wa-
naojilisha bila woga;[g] mawi-
ngu yasiyo na maji yana-
yopeperushwa na upepo;[h]
miti isiyozaa matunda kati-
ka majira yake, ambayo ime-
kufa mara mbili* na kung'o-
lewa; **13** mawimbi ya baha-
ri iliyochafuka yenye mapovu
ya aibu yao;[i] nyota zisizofua-
ta njia hususa, ambazo zitatu-
pwa katika giza zito la milele.[j]
**14** Enoko,[k] wa kizazi cha
saba kutoka kwa Adamu, ali-
tabiri pia kuwahusu alipose-
ma: "Tazama! Yehova* aliku-
ja pamoja na maelfu# ya wata-
katifu wake[l] **15** ili kuwahu-
kumu wote,[m] na kuwaonyesha
wale wasiomwogopa Mungu
kwamba wana hatia kwa ma-
tendo yao yote ya kutomwo-
gopa Mungu waliyotenda bila
kumwogopa Mungu, na kwa
maneno yote yenye kushtua
ambayo watenda dhambi wa-
siomwogopa Mungu walise-
ma kumhusu."[n]
**16** Watu hawa ni wanung'u-
nikaji,[o] walalamikaji kuhusu
fungu lao maishani, wakifua-
ta tamaa zao wenyewe[p] na ku-
jigamba huku wakiwasifusifu
wengine* ili wapate faida.[q]

---

**4** *Au "ufidhuli; matendo ya kuchukiza yanayofanywa bila aibu." Kigiriki *a·selʹgei·a.* Angalia Kamusi, uku. 2012. #Au "mkuu." **5, 9, 14** *Angalia Nyongeza A5. **7** *Angalia Kamusi, uku. 2012.

**12** *Au "imekufa kabisa." **14** #Au "makumi ya maelfu." **16** *Au "kuwastaajabia watu."

---

*a* Gal 5:19
*b* Mdo 20:29, 30; 2Pe 2:1
*c* Kut 12:41
*d* Hes 14:35; 1Ko 10:1, 5; Ebr 3:16, 19
*e* Mwa 6:1-4; 1Pe 3:19, 20
*f* Lu 8:30, 31; 2Pe 2:4; Ufu 20:1, 2
*g* Mwa 19:4, 5; Law 18:22
*h* Mwa 19:24; 2Pe 2:6
*i* Kut 22:28; 2Pe 2:10; 3Yo 9, 10
*j* Da 10:21; Da 12:1
*k* 1Th 4:16
*l* Kum 34:5, 6
*m* 2Pe 2:11
*n* Zek 3:2
*o* Yud 19

**Safu ya 2**
*a* 2Pe 2:12
*b* Mwa 4:5, 8; 1Yo 3:12
*c* Hes 22:32; 2Pe 2:15, 16; Ufu 2:14
*d* 1Ti 1:20
*e* Hes 16:3, 32
*f* 2Pe 2:13
*g* Eze 34:8
*h* 2Pe 2:17
*i* Isa 57:20
*j* Ebr 6:4-6; Ufu 21:8
*k* Mwa 5:21, 22
*l* Kum 33:2; Da 7:10; Zek 14:5
*m* 2Th 1:6
*n* Mt 12:36
*o* 1Ko 10:10; Flp 2:14
*p* 2Pe 2:18
*q* Yak 2:9

**17** Lakini ninyi wapendwa,
kumbukeni maneno yaliyose-
mwa zamani* na mitume
wa Bwana wetu Yesu Kristo,
**18** jinsi walivyokuwa waki-
waambia: “Wakati wa mwisho
kutakuwa na wadhihaki, wa-
takaofuata tamaa zao zisizo-
mpendeza Mungu.”[a] **19** Hao
ndio wanaosababisha miga-
wanyiko,[b] watu wanaotenda
kama wanyama,* wasio na
hali ya kiroho.# **20** Lakini ni-
nyi wapendwa, jijengeni juu
ya imani yenu takatifu zaidi,
na kusali mkiwa na roho ta-
katifu,[c] **21** ili mwendelee ku-
jitunza katika upendo wa Mu-
ngu,[d] mkingojea Bwana wetu
Yesu Kristo awaonyeshe rehe-
ma ili hatimaye mpate uzima
wa milele.[e] **22** Pia, endelee-
ni kuwaonyesha rehema[a] wale
walio na shaka;[b] **23** waokoe-
ni[c] kwa kuwanyakua kutoka
katika moto. Lakini endelee-
ni kuwaonyesha wengine re-
hema, mkifanya hivyo kwa
woga, huku mkichukia hata
vazi ambalo limetiwa doa ku-
pitia mwili.[d]

**24** Kwake yeye anayewe-
za kuwalinda ili msijikwae
na kuwasaidia msimame
bila dosari[e] mbele za utuku-
fu wake* mkiwa na shangwe
kubwa, **25** kwa Mungu pe-
kee aliye Mwokozi wetu kupi-
tia Yesu Kristo Bwana wetu,
kuwe na utukufu, ukuu, ngu-
vu, na mamlaka kwa umilele
wote uliopita na sasa na mpa-
ka umilele wote. Amina.

**17** * Au “yaliyotabiriwa.” **19** * Au “watu wa kimwili.” # Tnn., “roho.”

**24** * Au “katika kuwapo kwake kwenye utukufu.”

*a* Mdo 20:29, 30; 1Ti 4:1; 2Pe 2:1; 2Pe 3:2, 3
*b* Ro 16:17; 3Yo 9, 10
*c* Ro 8:26; Efe 6:18
*d* Yoh 15:10; Ro 8:38, 39
*e* Tit 3:7; 1Yo 1:2; 1Yo 2:25

**Safu ya 2**
*a* Mt 5:7; Mt 9:13; Yak 2:13
*b* Yak 1:6
*c* Gal 6:1; Yak 5:19, 20
*d* Gal 5:19-21
*e* Ro 8:33; Efe 1:4; Kol 1:22

# UFUNUO

## KWA YOHANA

### YALIYOMO

1 Ufunuo* kupitia Yesu Kri-
sto, ambao Mungu alimpa[a]
ili kuwaonyesha watumwa
wake[b] mambo yanayopaswa
kutukia hivi karibuni. Naye
alimtuma malaika wake na ku-
pitia yeye akautoa kwa isha-
ra kwa mtumwa wake Yoha-
na,[c]
2 aliyetoa ushahidi ku-
husu neno ambalo Mungu ali-
sema na kuhusu ushahidi
ambao Yesu Kristo alitoa, ndi-
yo, kuhusu mambo yote ali-
yoyaona.
3 Mwenye furaha
ni yule anayesoma kwa sau-
ti na wale wanaosikia maneno
ya unabii huu, na wanaoshika
mambo yaliyoandikwa humo,[d]
kwa kuwa wakati uliowekwa
uko karibu.
4 Yohana, kwa makutani-
ko saba[e] yaliyo katika mkoa
wa Asia:

Na muwe na fadhili zisizo-
stahiliwa na amani kutoka
kwa "Yule aliyeko na aliyeku-
wako na anayekuja,"[f] na kuto-
ka kwa zile roho saba[g] zilizo
mbele ya kiti chake cha ufal-
me,
5 na kutoka kwa Yesu
Kristo, "Shahidi Mwaminifu,"[h]
"mzaliwa wa kwanza kutoka
kwa wafu,"[i] na "Mtawala wa
wafalme wa dunia."[j]

Yeye anayetupenda[k] na ali-
yetuweka huru kutoka kati-
ka dhambi zetu kupitia damu
yake mwenyewe[l]—
6 naye
alitufanya tuwe ufalme,[m] ma-
kuhani[a] kwa Mungu na Baba
yake—ndiyo, na awe na utuku-
fu na nguvu milele. Amina.
7 Tazama! Anakuja na ma-
wingu,[b] na kila jicho litamwo-
na, na wale waliomchoma;* na
makabila yote ya dunia yataji-
pigapiga kwa huzuni kwa sa-
babu yake.[c] Ndiyo, Amina.
8 "Mimi ndiye Alfa na Ome-
ga,"*[d] asema Yehova# Mungu,
"Yule aliyeko na aliyekuwako
na anayekuja, Mweza-Yote."[e]
9 Mimi Yohana, ndugu yenu
na mshiriki pamoja nanyi kati-
ka dhiki[f] na ufalme[g] na uvumi-
livu[h] katika ushirika na Yesu,[i]
nilikuwa katika kisiwa kina-
choitwa Patmo kwa sababu ya
kuzungumza kumhusu Mungu
na kutoa ushahidi kumhusu
Yesu.
10 Kwa mwongozo wa
roho nilikuja kuwa katika siku
ya Bwana, nami nikasikia nyu-
ma yangu sauti yenye nguvu
kama ya tarumbeta,
11 iki-
sema: "Yale unayoona, yaa-
ndike katika kitabu cha ku-
kunjwa kisha uyatume kwa
yale makutaniko saba: katika
Efeso,[j] katika Smirna,[k] katika
Pergamamu,[l] katika Thiatira,[m]
katika Sardi,[n] katika Filadel-
fia,[o] na katika Laodikia."[p]
12 Nikageuka ili nimwone
yule aliyekuwa akizungumza

SURA YA 1
a Da 2:28
b Amo 3:7; Ufu 7:3, 4
c Mt 10:2; Mk 1:19; Yoh 21:20
d Zb 1:2; Lu 11:28; Yoh 13:17; Yak 1:22
e Ufu 1:11
f Ufu 1:8; Ufu 4:8; Ufu 11:17
g Ufu 4:5
h Ufu 3:14
i Kol 1:18
j Zb 89:27; 1Ti 6:15; Ufu 19:16
k Yoh 15:9
l Ebr 9:14; 1Pe 1:18, 19; 1Yo 1:7
m Kut 19:6; Lu 22:28-30

Safu ya 2
a 1Pe 2:5; Ufu 5:9, 10; Ufu 20:6
b Mt 26:64; Mk 13:26
c Mt 24:30
d Isa 48:12; Ufu 21:6; Ufu 22:13
e Kut 6:3
f Mt 24:9
g Lu 12:32
h Mt 10:22; 2Ti 2:12
i Ro 8:17
j Efe 1:1; Ufu 2:1
k Ufu 2:8
l Ufu 2:12
m Ufu 2:18
n Ufu 3:1
o Ufu 3:7
p Ufu 3:14

1:1 * Au "Kufichua siri."

1:7 * Au "waliomdunga." 1:8 * Au "herufi A na Z." Alfa ni herufi ya kwanza na Omega ni herufi ya mwisho katika alfabeti ya Kigiriki. # Angalia Nyongeza A5.

nami, nilipogeuka, nikaona vi-
nara saba vya taa vya dhaha-
bu,[a] **13** na katikati ya vi-
nara hivyo vya taa palikuwa
na mtu kama mwana wa bi-
nadamu,[b] aliyevaa vazi lililo-
fika chini miguuni na kifua-
ni alikuwa amevaa mshipi wa
dhahabu. **14** Zaidi ya hayo,
kichwa chake na nywele zake
zilikuwa nyeupe kama sufu
nyeupe, kama theluji, na ma-
cho yake yalikuwa kama
mwali wa moto,[c] **15** na mi-
guu yake ilikuwa kama shaba
safi[d] inapowaka katika tanu-
ru, na sauti yake ilikuwa kama
sauti ya maji mengi. **16** Na
kwenye mkono wake wa kuu-
me kulikuwa na nyota saba,[e]
na kutoka katika kinywa cha-
ke upanga mkali, mrefu, we-
nye makali pande mbili[f] uli-
kuwa umechomoza, na sura
yake ilikuwa* kama jua lina-
pong'aa kabisa.[g] **17** Nilipo-
mwona, nikaanguka miguuni
pake kana kwamba nimekufa.

Naye akaweka mkono wake
wa kuume juu yangu na ku-
sema: "Usiogope. Mimi ndiye
wa Kwanza[h] na wa Mwisho,[i]
**18** na aliye hai,[j] nami niliku-
fa,[k] lakini tazama! ninaishi mi-
lele na milele,[l] nami nina fu-
nguo za kifo na za Kaburi.*[m]
**19** Kwa hiyo andika mambo
uliyoona, na mambo yaliyopo,
na mambo yatakayotukia baa-
da ya haya. **20** Kuhusu siri
takatifu ya zile nyota saba
ulizoona kwenye mkono wa-
ngu wa kuume, na ya vile vi-
nara saba vya taa vya dhaha-
bu: Zile nyota saba zinamaa-
nisha wale malaika wa yale
makutaniko saba, na vile vi-
nara saba vya taa vinamaani-
sha yale makutaniko saba.[a]

**2** "Kwa malaika[b] wa kutani-
ko lililo huko Efeso[c] andi-
ka: Haya ndiyo mambo ana-
yosema yule anayeshika zile
nyota saba kwenye mkono
wake wa kuume, na kutembea
kati ya vile vinara saba vya
taa vya dhahabu:[d] **2** 'Nina-
yajua matendo yako, na kazi
yako ya jasho na uvumilivu,
na kwamba huwavumilii watu
wabaya, nawe unawajaribu
wale wanaosema kwamba
wao ni mitume,[e] lakini wao
sio, nawe uliwagundua kuwa
waongo. **3** Wewe pia unao-
nyesha uvumilivu, na umesta-
himili kwa ajili ya jina langu[f]
nawe hujachoka.[g] **4** Hata hi-
vyo, nina jambo hili dhidi
yako, kwamba umeacha upe-
ndo uliokuwa nao mwanzoni.

**5** "'Kwa hiyo kumbuka pale
ulipokuwa kabla ya kuangu-
ka, nawe utubu[h] na kufanya
matendo uliyofanya mwanzo-
ni. Usipofanya hivyo, nitaku-
ja kwako, nami nitakiondoa
kinara chako cha taa[i] kuto-
ka mahali pake, usipotubu.[j]
**6** Hata hivyo, ninakusifu kwa
jambo hili: kwamba unachu-
kia matendo ya madhehebu ya
Nikolao,[k] ambayo mimi pia ni-
nayachukia. **7** Yule aliye na
sikio na asikie yale ambayo
roho inayaambia makutaniko:[l]
Yule atakayeshinda[m] nitampa
ruhusa ya kula matunda ya
ule mti wa uzima,[n] ulio katika
paradiso ya Mungu.'

**8** "Na kwa malaika wa kuta-
niko lililo huko Smirna andi-
ka: Haya ndiyo mambo ana-
yosema, 'wa Kwanza na wa
Mwisho,'[o] aliyekufa na aka-
wa hai tena:[p] **9** 'Ninajua dhi-
ki na umaskini wako—lakini

**SURA YA 1**
a Ufu 1:20
b Da 7:13
c Ufu 19:12
d Ufu 2:18
e Ufu 1:20
f Isa 49:2
g Mt 17:1, 2
h Mdo 26:23, Kol 1:18, Ufu 1:5
i Ufu 2:8
j 1Ko 15:45
k 1Pe 3:18
l Ro 6:9, 1Ti 6:16
m Mt 16:18, Yoh 6:54, Yoh 11:25

**Safu ya 2**
a Mt 5:16, Flp 2:15

**SURA YA 2**
b Ufu 1:20
c Mdo 19:1, Efe 1:1
d Ufu 1:12, 13
e Mdo 20:29, 30, 2Ko 11:13, 1Yo 4:1
f 1Pe 4:14
g Gal 6:9
h Ufu 3:19
i Ufu 1:20
j Ufu 2:16
k 1Ko 11:19, Ufu 2:15
l Mt 11:15, Ufu 2:17, 29
m 1Yo 5:4
n Ro 2:6, 7, Ufu 2:10
o Ufu 1:13, 17
p Ro 14:9

**1:16** * Au "uso wake ulikuwa." **1:18** * Au "Hadesi." Angalia Kamusi, uku. 2012.

wewe ni tajiri[a]—na kufuru la
wale wanaojiita Wayahudi na
kwa kweli sio, bali wao ni si-
nagogi la Shetani.[b] **10** Usio-
gope mateso yatakayokupata
hivi karibuni.[c] Tazama! Ibili-
si ataendelea kuwatupa gere-
zani baadhi yenu ili mjaribi-
we kwa ukamili, nanyi mtapa-
ta dhiki kwa siku kumi. Uwe
mwaminifu hata kufikia kifo,
nami nitakupa taji la uzima.[d]
**11** Yule aliye na sikio na asi-
kie[e] yale ambayo roho inayaa-
mbia makutaniko: Yule ataka-
yeshinda,[f] kifo cha pili hakita-
mdhuru hata kidogo.'[g]

**12** "Kwa malaika wa kuta-
niko lililo huko Pergamamu
andika: Haya ndiyo mambo
anayosema yule aliye na ule
upanga mkali, mrefu na we-
nye makali pande mbili:[h]
**13** 'Ninajua mahali unapo-
kaa, yaani, mahali kilipo kiti
cha ufalme cha Shetani; laki-
ni bado unaendelea kulishika
imara jina langu,[i] nawe huku-
kana imani yako kwangu[j] hata
katika siku za Antipa, shahidi
wangu mwaminifu[k] aliyeuawa[l]
kando yenu, mahali anapokaa
Shetani.

**14** "'Hata hivyo, nina
mambo machache dhidi yako,
kwamba unao hapo wale wa-
naofuata fundisho la Ba-
laamu,[m] aliyemfundisha Ba-
laki[n] kuweka kikwazo mbe-
le ya wana wa Israeli, ili
wale vitu vilivyotolewa dha-
bihu kwa sanamu na kufanya
uasherati.*[o] **15** Vivyo hivyo,
pia una wale wanaofuata fu-
ndisho la madhehebu ya Ni-
kolao.[p] **16** Basi tubu. Usipo-
fanya hivyo, ninakuja kwako
upesi, nami nitapigana nao
kwa ule upanga mrefu wa ki-
nywa changu.[a]

**17** "'Yule aliye na sikio na
asikie yale ambayo roho ina-
yaambia makutaniko:[b] Yule
atakayeshinda[c] nitampa baa-
dhi ya mana iliyofichwa,[d]
nami nitampa jiwe dogo jeu-
pe, na kwenye jiwe hilo, jina
jipya limeandikwa ambalo ha-
kuna yeyote anayelijua ila
yule anayelipokea.'

**18** "Kwa malaika wa kutani-
ko lililo huko Thiatira[e] andika:
Haya ndiyo mambo anayose-
ma Mwana wa Mungu, ambaye
macho yake ni kama mwali wa
moto[f] na ambaye miguu yake
ni kama shaba safi:[g] **19** 'Ni-
nayajua matendo yako, na
upendo wako na imani na hu-
duma na uvumilivu wako, na
kwamba matendo yako ya hivi
karibuni yanazidi yale uliyofa-
nya mwanzoni.

**20** "'Hata hivyo, nina jambo
hili dhidi yako, kwamba una-
mvumilia yule mwanamke Ye-
zebeli,[h] anayejiita nabii, naye
anafundisha na kuwapotosha
watumwa wangu wafanye ua-
sherati*[i] na kula vitu vilivyo-
tolewa dhabihu kwa sanamu.
**21** Nami nilimpa muda wa ku-
tubu, lakini hataki kutubu ua-
sherati* wake. **22** Tazama!
niko karibu kumtupa katika
kitanda cha ugonjwa, na kuwa-
tupa katika dhiki kuu wale wa-
naofanya uzinzi pamoja naye,
ikiwa hawatatubu matendo
yake. **23** Nami nitawaua wa-
toto wake kwa ugonjwa hatari,
hivi kwamba makutaniko yote
yatajua kwamba mimi ndiye
ninayechunguza mawazo ya
ndani kabisa* na mioyo, nami

**2:14, 20** * Angalia Kamusi, uku. 2012.

**2:21** * Neno la Kigiriki, *por·neiʹa.* Angalia Kamusi, uku. 2012. **2:23** * Au "hisia za ndani kabisa." Tnn., "figo."

**SURA YA 2**
a 2Ko 6:4, 10; 1Ti 6:18, 19; Yak 2:5
b Ufu 3:9
c Mt 10:28
d Ro 2:6, 7; 2Ti 4:7, 8; Yak 1:12; Ufu 20:4
e Ufu 13:9
f 1Yo 5:5
g Ufu 20:6; Ufu 20:14; Ufu 21:8
h Ufu 1:13, 16; Ufu 19:15
i Mk 13:9; Ufu 2:3
j Lu 12:8; 1Yo 2:23
k Mdo 1:8
l Mt 24:9
m Hes 31:16; 2Pe 2:15; Yud 11
n Hes 22:4
o Hes 25:1, 2; Mdo 15:28, 29; Efe 5:5
p 2Pe 2:1; Ufu 2:6

**Safu ya 2**
a Ufu 1:13, 16
b Ufu 2:7
c 1Yo 5:5; Ufu 3:12
d Kut 16:15, 31; Zb 78:24; Ebr 9:4
e Mdo 16:14
f Ufu 19:12
g Ufu 1:13-15
h 1Fa 16:31; 2Fa 9:22
i 1Ko 5:11; Gal 5:19; Efe 5:5

nitampa kila mmoja wenu ku-
lingana na matendo yake.[a]
**24** "'Hata hivyo, ninawaa-
mbia wale wengine kati yenu
walio huko Thiatira, wote wa-
siofuata fundisho hili, wale
ambao hawakujua yale yana-
yoitwa "mambo mazito ya
Shetani":[b] Mimi siwaonge-
zei mzigo mwingine wowote.
**25** Hata hivyo, shikeni ima-
ra lile mlilo nalo mpaka nita-
kapokuja.[c] **26** Na yule ataka-
yeshinda na kushika matendo
yangu mpaka mwisho, nita-
mpa mamlaka juu ya matai-
fa,[d] **27** kama vile nilivyopo-
kea kutoka kwa Baba yangu,
naye atawachunga watu kwa
fimbo ya chuma[e] hivi kwa-
mba watavunjwa vipandevi-
pande kama vyombo vya udo-
ngo. **28** Nami nitampa nyo-
ta ya asubuhi.[f] **29** Yule aliye
na sikio na asikie yale ambayo
roho inayaambia makutaniko.'

**3** "Kwa malaika wa kutani-
ko lililo huko Sardi andi-
ka: Haya ndiyo mambo anayo-
sema yule aliye na zile roho
saba za Mungu[g] na zile
nyota saba:[h] 'Ninayajua mate-
ndo yako, kwamba una jina*
kuwa uko hai, lakini umekufa.[i]
**2** Uwe macho,[j] na uyatie ngu-
vu mambo yanayobaki yaliyo-
kuwa tayari kufa, kwa maana
mimi sikuona kazi zako zikiwa
zimefanywa kikamili* mbele
za Mungu wangu. **3** Kwa
hiyo, endelea kuzingatia* jinsi
ulivyopokea na jinsi ulivyosi-
kia, na uendelee kulishika, na
utubu.[k] Hakika usipoamka, ni-
takuja kama mwizi,[l] nawe hu-
tajua kamwe saa nitakayokuja
juu yako.[m]

**3:1** * Au "unajulikana." **3:2** * Au "zimekamilika." **3:3** * Au "kukumbuka."

SURA YA 2
a Ufu 22:12
b Yoh 8:44
c Ufu 3:11
d Zb 2:8, 9; Mt 19:28; Lu 22:28-30; Ufu 3:21; Ufu 20:4
e Ufu 12:5; Ufu 19:15
f Ufu 22:16

SURA YA 3
g Ufu 1:4; Ufu 4:5
h Ufu 1:13, 16
i Yak 2:26
j Lu 21:34; Efe 5:15; 1Th 5:6
k 2Ko 7:11
l Ufu 16:15
m Mt 24:42; Lu 12:37, 39

Safu ya 2
a Yak 1:27
b Ufu 6:11
c 1Yo 5:4
d Ufu 4:4; Ufu 19:8
e Flp 4:3
f Lu 12:8
g Yoh 6:69; Ebr 7:26
h Ufu 3:14; Ufu 19:11
i Isa 22:22; Lu 1:32
j 1Ko 16:9; 2Ko 2:12
k Ro 2:28; Ufu 2:9
l Lu 8:15; Lu 21:19; 2Ti 2:12; Ebr 10:36; Ebr 12:3
m 2Th 3:3

**4** "'Hata hivyo, una watu wa-
chache* katika Sardi ambao
hawakuyatia unajisi mavazi
yao,[a] nao watatembea pamoja
nami wakiwa na mavazi meu-
pe,[b] kwa sababu wanastahili.
**5** Kwa hiyo, yule atakayeshi-
nda[c] atavikwa mavazi meupe,[d]
na kwa vyovyote sitalifuta*
jina lake kutoka katika kita-
bu cha uzima,[e] bali nitalikiri
jina lake mbele za Baba yangu
na mbele ya malaika zake.[f]
**6** Yule aliye na sikio na asikie
yale ambayo roho inayaambia
makutaniko.'
**7** "Kwa malaika wa kutani-
ko lililo huko Filadelfia andi-
ka: Haya ndiyo mambo ana-
yosema yule aliye mtakati-
fu,[g] aliye wa kweli,[h] aliye na
ufunguo wa Daudi,[i] anayefu-
ngua hivi kwamba hakuna ye-
yote atakayefunga na anaye-
funga hivi kwamba hakuna ye-
yote anayefungua: **8** 'Nina-
yajua matendo yako—tazama!
nimeweka mbele yako mlango
uliofunguliwa,[j] usioweza ku-
fungwa na yeyote. Nami ni-
najua kwamba una nguvu ki-
dogo, nawe ulilishika neno la-
ngu na hukulikana jina langu.
**9** Tazama! Nitawafanya wale
wa sinagogi la Shetani wanao-
sema ni Wayahudi ingawa sio,[k]
lakini wanasema uwongo—ta-
zama! nitawafanya waje wai-
name* mbele ya miguu yako
na kuwafanya wajue kwamba
nimekupenda wewe. **10** Kwa
sababu ulilishika neno kuhu-
su uvumilivu wangu,*[l] mimi
pia nitakulinda kutokana na
ile saa ya jaribu[m] itakayoku-
ja juu ya dunia nzima ina-

**3:4** * Tnn., "majina machache." **3:5** * Au "sitaliondoa." **3:9** * Au "wasujudu." **3:10** * Au labda, "ulifuata mfano wangu wa uvumilivu."

yokaliwa, ili kuwajaribu wale
wanaokaa duniani. **11** Nina-
kuja upesi.[a] Endelea kushika
imara kile ulicho nacho, ili ye-
yote asilichukue taji lako.[b]

**12** "'Yule atakayeshinda
—nitamfanya kuwa nguzo ka-
tika hekalu la Mungu wa-
ngu, naye hataondoka humo
kamwe, nami nitaandika juu
yake jina la Mungu wangu[c] na
jina la jiji la Mungu wangu, Ye-
rusalemu Jipya[d] linaloshuka
kutoka mbinguni kwa Mungu
wangu, na jina langu jipya.[e]
**13** Yule aliye na sikio na asi-
kie yale ambayo roho inayaa-
mbia makutaniko.'

**14** "Kwa malaika wa kutani-
ko lililo huko Laodikia[f] andi-
ka: Haya ndiyo mambo anayo-
sema Amina,[g] shahidi[h] mwa-
minifu na wa kweli,[i] mwa-
nzo wa uumbaji wa Mungu:[j]
**15** 'Ninayajua matendo yako,
kwamba wewe si baridi wala
si moto. Laiti ungekuwa bari-
di au moto. **16** Basi kwa sa-
babu wewe ni vuguvugu na si
moto[k] wala si baridi,[l] nitaku-
tapika kutoka kinywani mwa-
ngu. **17** Kwa sababu unase-
ma, "Mimi ni tajiri,[m] nimejipa-
tia utajiri na sihitaji kitu cho-
chote," lakini hujui kwamba
wewe ni mwenye taabu na wa
kusikitikiwa na maskini na ki-
pofu na uko uchi, **18** nina-
kushauri ununue kutoka kwa-
ngu dhahabu iliyosafishwa
kwa moto ili uwe tajiri, na ma-
vazi meupe ili uvae na kwa-
mba aibu ya uchi wako isifu-
nuliwe,[n] na dawa ya macho ya
kupaka katika macho yako[o] ili
uweze kuona.[p]

**19** "'Wale wote ninaowape-
nda, mimi huwakaripia na
kuwatia nidhamu.[q] Basi uwe
mwenye bidii na utubu.[r]
**20** Tazama! Nimesimama mla-
ngoni na ninapiga hodi. Mtu
yeyote akiisikia sauti yangu
na kuufungua mlango, nitai-
ngia ndani ya nyumba yake na
kula mlo wa jioni pamoja naye,
naye pamoja nami. **21** Yule
atakayeshinda[a] nitampa ruhu-
sa ya kuketi pamoja nami kwe-
nye kiti changu cha ufalme,[b]
kama vile nilivyoshinda na ku-
keti[c] pamoja na Baba yangu
kwenye kiti chake cha ufalme.
**22** Yule aliye na sikio na asi-
kie yale ambayo roho inayaa-
mbia makutaniko.'"

**4** Baada ya hayo nikaona,
na tazama! mlango ulio-
funguliwa mbinguni, na sau-
ti ya kwanza niliyoisikia iki-
zungumza nami ilikuwa kama
ya tarumbeta, ikisema: "Panda
uje huku, nami nitakuonye-
sha mambo ambayo lazima ya-
tendeke." **2** Baada ya hayo
mara moja nikawa katika ngu-
vu za roho, na tazama! kiti cha
ufalme kilikuwa mahali pake
mbinguni, na kulikuwa na
mtu aliyeketi kwenye kile kiti.[d]
**3** Na Yule aliyeketi alionekana
kama jiwe la yaspi[e] na jiwe je-
kundu lenye thamani, na ku-
zunguka kile kiti cha ufalme
kulikuwa na upinde wa mvua
ulioonekana kama zumaridi.[f]

**4** Kuzunguka kile kiti cha
ufalme kulikuwa na viti vya
ufalme 24, na kwenye viti hi-
vyo vya ufalme niliona wame-
keti wazee 24[g] waliovaa
mavazi meupe, na juu ya vi-
chwa vyao mataji ya dhahabu.
**5** Kwenye kile kiti cha ufal-
me kulitokea radi[h] na sauti na
ngurumo;[i] na kulikuwa na taa
saba za moto zikiwaka mbele
ya kile kiti cha ufalme, amba-
zo zinamaanisha zile roho
saba za Mungu.[j] **6** Mbele ya

**SURA YA 3**

- *a* Ufu 2:16
- *b* Yak 1:12; Ufu 2:10
- *c* Ufu 22:3, 4
- *d* Ebr 12:22; Ufu 21:2
- *e* Ufu 14:1; Ufu 19:12
- *f* Kol 4:16
- *g* 2Ko 1:20
- *h* Yoh 18:37; 1Ti 6:13; Ufu 1:5
- *i* Yoh 1:14; Ufu 19:11
- *j* Met 8:22; Kol 1:15
- *k* 2Ko 9:2
- *l* Met 25:13
- *m* Ho 12:8
- *n* Ufu 16:15
- *o* Zb 19:8
- *p* 1Ti 6:17-19
- *q* Met 3:12
- *r* Ufu 2:5; Ufu 3:3

**Safu ya 2**

- *a* 1Yo 5:4; Ufu 12:11
- *b* Mt 19:28; Lu 22:28-30; Ufu 2:26
- *c* Ebr 10:12

**SURA YA 4**

- *d* 1Fa 22:19; Isa 6:1; Eze 1:26, 27; Da 7:9; Mdo 7:55
- *e* Ufu 21:10, 11
- *f* 1Yo 1:5
- *g* Ufu 4:10; Ufu 5:8; Ufu 11:16; Ufu 19:4
- *h* Eze 1:13
- *i* Kut 19:16
- *j* Ufu 1:4; Ufu 5:6

kile kiti cha ufalme kulikuwa
na kitu kinachofanana na ba-
hari ya kioo,[a] kama fuwele.

Katikati ya kile kiti cha ufal-
me* na kuzunguka kile kiti ku-
likuwa na viumbe hai wanne[b]
waliojaa macho mbele na nyu-
ma. **7** Kiumbe hai wa kwanza
alikuwa kama simba,[c] na kiu-
mbe hai wa pili alikuwa kama
ng'ombe dume mchanga,[d] na
kiumbe hai wa tatu[e] alikuwa
na uso kama wa mwanadamu,
na kiumbe hai wa nne[f] alikuwa
kama tai anayeruka.[g] **8** Ku-
husu wale viumbe hai wanne,
kila mmoja wao alikuwa na
mabawa sita; walikuwa na ma-
cho kila mahali pande zote na
chini yao.[h] Na mchana na usi-
ku wanaendelea kusema: "Mta-
katifu, mtakatifu, mtakatifu ni
Yehova*[i] Mungu, Mweza-Yote,
aliyekuwako na aliyeko na ana-
yekuja."[j]

**9** Kila mara wale viumbe hai
wanapompa utukufu na heshi-
ma na shukrani Yule anayeke-
ti kwenye kile kiti cha ufalme,
Yule anayeishi milele na mi-
lele,[k] **10** wale wazee 24[l] hua-
nguka chini mbele za Yule ana-
yeketi kwenye kile kiti cha
ufalme na kumwabudu Yule
anayeishi milele na milele, nao
hutupa mataji yao mbele ya
kile kiti wakisema: **11** "Una-
stahili, Ee Yehova* Mungu
wetu, kupokea utukufu[m] na
heshima[n] na nguvu,[o] kwa saba-
bu uliumba vitu vyote,[p] na kwa
sababu ya mapenzi yako vilito-
kea navyo vikaumbwa."

**5** Nami nikaona katika mko-
no wa kuume wa Yule ali-
yeketi kwenye kile kiti cha
ufalme,[q] kitabu cha kukunjwa
kilichoandikwa pande zote
mbili,* kilichofungwa kabi-
sa kwa mihuri saba. **2** Nami
nikamwona malaika mwenye
nguvu akitangaza kwa sauti
kubwa: "Ni nani anayestahi-
li kukifungua kile kitabu cha
kukunjwa na kuvunja mihuri
yake?" **3** Lakini hakuna ye-
yote mbinguni au duniani au
chini ya dunia aliyeweza kuki-
fungua kitabu hicho cha ku-
kunjwa au kutazama ndani
yake. **4** Nikalia sana kwa sa-
babu hakupatikana yeyote ali-
yestahili kukifungua kitabu
hicho cha kukunjwa au ku-
tazama ndani yake. **5** Lakini
mmoja wa wale wazee akania-
mbia: "Acha kulia. Tazama! Si-
mba wa kabila la Yuda,[a] mzizi[b]
wa Daudi,[c] ameshinda[d] ili aki-
fungue kitabu hicho cha ku-
kunjwa na mihuri yake saba."

**6** Nami nikamwona mwana-
kondoo[e] aliyeonekana kana
kwamba amechinjwa,[f] akiwa
amesimama katikati ya kile
kiti cha ufalme na katikati ya
wale viumbe hai wanne na ka-
tikati ya wale wazee,[g] aki-
wa na pembe saba na macho
saba, na macho hayo yana-
maanisha roho saba za Mu-
ngu[h] ambazo zimetumwa ka-
tika dunia nzima. **7** Mara
moja akaja na kukichukua ku-
toka katika mkono wa kuume
wa Yule aliyeketi kwenye kile
kiti cha ufalme.[i] **8** Alipoki-
chukua kile kitabu cha kuku-
njwa, wale viumbe hai wanne
na wale wazee 24[j] wakaangu-
ka chini mbele ya Mwanako-
ndoo, na kila mmoja alikuwa
na kinubi na mabakuli ya dha-
habu yaliyojaa uvumba. (Uvu-
mba huo unamaanisha sala za

**SURA YA 4**
*a* Kut 30:18; 1Fa 7:23
*b* Eze 1:5-10
*c* Met 28:1; Isa 31:4
*d* Ayu 39:9-11; Ufu 6:3
*e* Ufu 6:5
*f* Ufu 6:7
*g* Ayu 39:27, 29; Eze 1:10
*h* Eze 10:9, 12
*i* Isa 6:2, 3
*j* Ufu 1:4
*k* Zb 90:2; Da 12:7
*l* Ufu 5:8
*m* Mt 5:16; Ufu 14:7
*n* Ufu 19:10
*o* Ufu 5:13; Ufu 7:12; Ufu 11:17; Ufu 12:10
*p* Ufu 10:6

**SURA YA 5**
*q* Ufu 4:2, 3

**Safu ya 2**
*a* Mwa 49:9, 10; Ebr 7:14
*b* Isa 11:1, 10; Ro 15:12
*c* 2Sa 7:8, 12; Ufu 22:16
*d* Yoh 16:33
*e* Isa 53:7; Yoh 1:29; 1Pe 1:19
*f* Yoh 19:30; Ufu 5:12
*g* Efe 1:22
*h* Ufu 1:4
*i* Zb 47:8; Isa 6:1
*j* Ufu 5:14; Ufu 19:4

---

**4:6** *Au "Katikati pamoja na kile kiti cha ufalme." **4:8, 11** *Angalia Nyongeza A5.

**5:1** *Tnn., "upande wa ndani na wa nyuma."

watakatifu.)[a] 9 Nao wanai-
mba wimbo mpya,[b] wakisema:
“Wewe unastahili kukichukua
kile kitabu cha kukunjwa na
kufungua mihuri yake, kwa sa-
babu ulichinjwa na kwa damu
yako ukamnunulia Mungu
watu[c] kutoka katika kila kabi-
la na lugha na watu na taifa,[d]
10 na ukawafanya kuwa ufal-
me[e] na makuhani kwa Mungu
wetu,[f] nao watatawala wakiwa
wafalme[g] juu ya dunia.”

11 Nami nikaona, na kusi-
kia sauti ya malaika wengi ku-
zunguka kile kiti cha ufalme
na wale viumbe hai na wale
wazee, na idadi yao ilikuwa
makumi ya maelfu ya makumi
ya maelfu na maelfu ya mael-
fu,[h] 12 nao walikuwa wakise-
ma kwa sauti kubwa: “Mwana-
kondoo aliyechinjwa[i] anasta-
hili kupokea uwezo na utajiri
na hekima na nguvu na heshi-
ma na utukufu na baraka.”[j]

13 Nami nikasikia kila kiu-
mbe kilicho mbinguni na du-
niani na chini ya dunia[k] na ba-
harini, na vitu vyote vilivyo
ndani yake, vikisema: “Yule
anayeketi kwenye kile kiti
cha ufalme[l] na Mwanakondoo[m]
na wawe na baraka na heshi-
ma[n] na utukufu na nguvu mi-
lele na milele.”[o] 14 Wale viu-
mbe hai wanne walikuwa wa-
kisema: “Amina!” na wale wa-
zee wakaanguka chini na
kuabudu.

6 Naye Mwanakondoo[p] ali-
pofungua mmoja wa ile mi-
huri saba,[q] nikaona, na ku-
msikia mmoja wa wale viumbe
hai wanne[r] akisema kwa sau-
ti kama ya ngurumo: “Njoo!”
2 Nami nikaona, na tazama!
farasi mweupe,[s] na yule aliye-
keti juu yake alikuwa na upi-
nde; naye akapewa taji,[t] naye
akaenda akishinda na kukami-
lisha ushindi wake.[a]

3 Alipofungua muhuri wa
pili, nikamsikia kiumbe hai wa
pili[b] akisema: “Njoo!” 4 Mwi-
ngine akatokea, farasi mwe-
nye rangi ya moto, na yule ali-
yeketi juu yake akapewa ruhu-
sa ya kuondoa amani duniani
ili wauane, naye akapewa upa-
nga mkubwa.[c]

5 Alipofungua muhuri wa
tatu,[d] nikamsikia kiumbe
hai wa tatu[e] akisema: “Njoo!”
Nami nikaona, na tazama! fa-
rasi mweusi, na yule aliyeke-
ti juu yake alikuwa na mizani
mkononi mwake. 6 Nami ni-
kasikia kitu kama sauti kati-
kati ya wale viumbe hai wanne
ikisema: “Kibaba* cha ngano
kwa dinari#[f] moja na vibaba
vitatu vya shayiri kwa dina-
ri moja; na usidhuru divai na
mafuta ya zeituni.”[g]

7 Alipofungua muhuri wa
nne, nikasikia sauti ya kiumbe
hai wa nne[h] akisema: “Njoo!”
8 Nami nikaona, na tazama!
farasi wa rangi ya kijivu, na
yule aliyeketi juu yake aliku-
wa na jina Kifo. Na Kaburi* li-
likuwa likimfuata kwa ukari-
bu. Nao wakapewa mamlaka
juu ya sehemu ya nne ya du-
nia, ili kuua kwa upanga mre-
fu na kwa upungufu wa chaku-
la[i] na kwa ugonjwa hatari na
kwa wanyama wa mwituni wa
dunia.[j]

9 Alipofungua muhuri wa
tano, nikaona chini ya ma-
dhabahu[k] nafsi*[l] za wale

**SURA YA 5**
a Zb 141:2; Ufu 8:4
b Zb 33:3; Zb 144:9; Isa 42:10; Ufu 14:3
c Mt 26:27, 28; 1Ko 6:20; Ebr 9:12; 1Pe 1:18, 19
d Ufu 14:4
e Lu 12:32; Lu 22:28-30
f Kut 19:6; 1Pe 2:9; Ufu 1:5, 6
g Mt 19:28; Ufu 20:4, 6; Ufu 22:5
h Da 7:9, 10
i Isa 53:7; Ufu 5:6
j Mt 28:18
k Flp 2:9, 10
l Ufu 4:2, 3
m Yoh 1:29; Ufu 7:17
n Yoh 5:23; 1Ti 6:16
o 1Pe 4:11

**SURA YA 6**
p Ufu 5:6
q Ufu 5:5
r Ufu 4:7
s Ufu 19:11
t Ufu 14:14

**Safu ya 2**
a Zb 45:4; Zb 110:1, 2; Ufu 12:7; Ufu 17:14
b Ufu 4:7
c Mt 24:7; Lu 21:10
d Ufu 5:5
e Ufu 4:7
f Mt 20:2
g Mk 13:8
h Ufu 4:7
i Lu 21:11
j Yer 15:2, 3; Eze 14:21
k Law 4:7; Ufu 8:3
l Law 17:11

**6:6** *Angalia Nyongeza B14. #Sarafu ya fedha ya Kiroma iliyolingana na mshahara wa siku moja. Angalia Nyongeza B14. **6:8** *Au “Hadesi.” Angalia Kamusi, uku. 2012. **6:9** *Inaonekana ni uhai unaowakilishwa na damu yao iliyomwagwa kwenye madhabahu. Angalia Kamusi, uku. 2012.

waliouawa kwa sababu ya
neno la Mungu na kwa sababu
ya ushahidi waliokuwa wame-
toa.[a] **10** Wakasema kwa sau-
ti kubwa: “Bwana Mwenye
Enzi Kuu, mtakatifu na wa
kweli,[b] utajizuia mpaka lini
kuhukumu na kulipiza kisa-
si cha damu yetu juu ya wale
wanaokaa duniani?”[c] **11** Na
kila mmoja wao akapewa ka-
nzu nyeupe,[d] nao wakaambi-
wa waendelee kupumzika kwa
muda mfupi, mpaka idadi iti-
mie ya watumwa wenzao na
ndugu zao waliokuwa karibu
kuuawa kama vile wao wali-
vyouawa.[e]

**12** Nami nikaona alipofu-
ngua muhuri wa sita, na tete-
meko kubwa la ardhi likato-
kea; na jua likawa jeusi kama
gunia la manyoya,* na mwe-
zi mzima ukawa kama damu,[f]
**13** na nyota za mbinguni zi-
kaanguka duniani kama mtini
unaotikiswa na upepo mkali
unavyoangusha tini zake mbi-
chi. **14** Na mbingu ikaondo-
ka kama kitabu cha kukunjwa
kinachokunjwa,[g] na kila mli-
ma na kila kisiwa vikaondole-
wa mahali pake.[h] **15** Na wa-
falme wa dunia, maofisa wa
cheo cha juu, viongozi wa ki-
jeshi, matajiri, wenye nguvu,
kila mtumwa, na kila mtu aliye
huru wakajificha katika mapa-
ngo na katika miamba ya mi-
lima.[i] **16** Nao wanaendelea
kuiambia milima na miamba:
“Tuangukieni,[j] mtufiche kuto-
ka kwenye uso wa Yule anaye-
keti kwenye kile kiti cha ufal-
me[k] na kutoka kwenye gha-
dhabu ya Mwanakondoo,[l]
**17** kwa sababu siku kuu
ya ghadhabu yao imekuja,[m]
na ni nani anayeweza kusi-
mama?”[a]

**7** Baada ya hayo nikaona
malaika wanne wamesima-
ma juu ya pembe nne za du-
nia, wakizishika kwa nguvu
zile pepo nne za dunia ili upe-
po wowote usivume juu ya du-
nia au juu ya bahari au juu
ya mti wowote. **2** Nami ni-
kamwona malaika mwingine
akipanda kutoka mashariki,*
akiwa na muhuri wa Mungu
aliye hai; naye akawaambia
kwa sauti kubwa wale malai-
ka wanne waliopewa ruhusa
ya kuidhuru dunia na bahari,
**3** akisema: “Msiidhuru dunia
au bahari au miti, hadi tuta-
kapowatia muhuri[b] watumwa
wa Mungu wetu katika mapaji
ya nyuso zao.”[c]

**4** Nami nikaisikia idadi ya
wale waliotiwa muhuri, 144,-
000,[d] waliotiwa muhuri kutoka
kila kabila la wana wa Israeli:[e]

**5** Kutoka kabila la Yuda
12,000 waliotiwa muhuri;
kutoka kabila la Rubeni
12,000;
kutoka kabila la Gadi 12,000;
**6** kutoka kabila la Asheri
12,000;
kutoka kabila la Naftali
12,000;
kutoka kabila la Manase[f]
12,000;
**7** kutoka kabila la Simeoni
12,000;
kutoka kabila la Lawi
12,000;
kutoka kabila la Isakari
12,000;
**8** kutoka kabila la Zabuloni
12,000;
kutoka kabila la Yosefu
12,000;

SURA YA 6
a Mt 24:9, 14; Yoh 18:37; Ufu 17:6; Ufu 20:4
b 1Yo 5:20
c Kum 32:43; Lu 18:7; Ufu 19:1, 2
d Ufu 3:5
e Mt 24:9; Mdo 9:1; 2Ko 1:8
f Yoe 2:31; Mt 24:29
g Isa 34:4
h Ufu 16:20
i Isa 2:10, 19
j Ho 10:8; Lu 23:30
k Ufu 4:2, 3
l Ufu 5:6
m Sef 1:14, 18; Ro 2:5

Safu ya 2
a Yoe 2:11

SURA YA 7
b 2Ko 1:22; Efe 1:13; Efe 4:30
c Ufu 9:4
d Ufu 14:1, 3
e Ro 2:29; Ro 9:6; Gal 6:16; Ufu 21:12
f Mwa 41:51

**6:12** *Huenda lililotengenezwa kwa manyoya ya mbuzi.

**7:2** *Au “mawio ya jua.”

kutoka kabila la Benjamini
12,000 waliotiwa muhuri.
**9** Baada ya hapo nikaona,
na tazama! umati mkubwa,
ambao hakuna mtu aliyewe-
za kuuhesabu, kutoka matai-
fa yote na makabila na jamii
na lugha,[a] wakiwa wamesima-
ma mbele ya kiti cha ufalme
na mbele ya Mwanakondoo,
wakiwa wamevaa kanzu nyeu-
pe;[b] na walikuwa na matawi
ya mitende mikononi mwao.[c]
**10** Nao wanaendelea kuse-
ma kwa sauti kubwa: "Woko-
vu unatoka kwa Mungu
wetu, anayeketi kwenye kiti
cha ufalme,[d] na kwa Mwana-
kondoo."[e]
**11** Malaika wote walikuwa
wamesimama kukizunguka
kile kiti cha ufalme na wale
wazee[f] na wale viumbe hai
wanne, nao wakaanguka kifu-
difudi mbele ya kile kiti cha
ufalme na kumwabudu Mungu,
**12** wakisema: "Amina! Sifa na
utukufu na hekima na shukra-
ni na heshima na uwezo na
nguvu ziwe kwa Mungu wetu
milele na milele.[g] Amina."
**13** Ndipo mmoja wa wale
wazee akaniuliza: "Hawa wa-
liovaa kanzu nyeupe,[h] ni nani
nao walitoka wapi?" **14** Basi
nikamwambia mara moja:
"Bwana wangu, wewe ndiye
unayejua." Naye akaniambia:
"Hawa ndio wale wanaotoka
katika ile dhiki kuu,[i] nao wa-
mefua kanzu zao na kuzifanya
nyeupe katika damu ya Mwa-
nakondoo.[j] **15** Ndiyo sababu
wako mbele ya kile kiti cha
ufalme cha Mungu, nao wa-
namtolea utumishi mtakati-
fu mchana na usiku katika he-
kalu lake; na Yule anayeketi
kwenye kiti cha ufalme[k] atata-
ndaza hema lake juu yao.[l]
**16** Hawatakuwa na njaa wala
kiu tena, wala jua halitawa-
choma wala joto lolote lenye
kuunguza,[a] **17** kwa sababu
Mwanakondoo,[b] aliye katikati
ya kile kiti cha ufalme, atawa-
chunga[c] na kuwaongoza kwe-
nye chemchemi za maji* ya
uzima.[d] Na Mungu atafuta kila
chozi katika macho yao."[e]

**8** Alipofungua[f] muhuri wa
saba,[g] kukawa na kimya
mbinguni kwa karibu nusu
saa. **2** Nami nikawaona wale
malaika saba[h] wanaosimama
mbele za Mungu, nao wakape-
wa tarumbeta saba.
**3** Malaika mwingine, akiwa
ameshika chombo cha uvu-
mba* cha dhahabu,[i] akafika
na kusimama kwenye madha-
bahu, naye akapewa kiasi ki-
kubwa cha uvumba[j] ili autoe
pamoja na sala za watakati-
fu wote juu ya madhabahu ya
dhahabu[k] ambayo ilikuwa
mbele ya kile kiti cha ufal-
me. **4** Moshi wa uvumba ku-
toka kwenye mkono wa huyo
malaika ukapanda pamoja na
sala[l] za watakatifu mbele za
Mungu. **5** Lakini mara moja
malaika huyo akachukua kile
chombo cha uvumba, akaki-
jaza moto kutoka kwenye ma-
dhabahu na kukitupa duniani.
Kukatokea ngurumo na sauti
na radi[m] na tetemeko la ardhi.
**6** Na wale malaika saba we-
nye tarumbeta saba[n] wakajita-
yarisha kuzipiga.
**7** Malaika wa kwanza akai-
piga tarumbeta yake. Kuka-
wa na mvua ya mawe na
moto uliochanganyika na
damu, nao ukatupwa duniani;[o]

**7:17** * Au "mabubujiko ya maji." **8:3** * Au "chetezo."

SURA YA 7
a Isa 2:2; Ufu 15:4
b Ufu 7:14
c Law 23:40; Yoh 12:13
d Ufu 4:2, 3
e Mdo 4:12; Ufu 5:6
f Ufu 4:4; Ufu 11:16
g Ufu 4:11
h Ufu 7:9
i Mt 24:21; Mk 13:19
j Yoh 1:29; Ebr 9:14; 1Yo 1:7; Ufu 1:5
k Ufu 4:2
l Zb 15:1; Ufu 21:3

Safu ya 2
a Zb 121:6; Isa 49:10
b Ufu 5:6
c Yoh 10:11
d Ufu 22:1
e Isa 25:8; Ufu 21:4

SURA YA 8
f Ufu 6:1
g Ufu 5:1
h Ufu 15:1
i Kut 30:1, 3
j Ufu 5:8
k Ufu 9:13
l Zb 141:2; Lu 1:10
m Kut 19:16; Ufu 4:5
n Ufu 8:7, 8; Ufu 8:10, 12; Ufu 9:1, 13; Ufu 11:15
o Ufu 16:2

na theluthi moja ya dunia ika-
teketezwa, na theluthi moja ya
miti ikateketezwa, na mimea
yote mibichi ikateketezwa.[a]
**8** Malaika wa pili akaipiga
tarumbeta yake. Na kitu fula-
ni kama mlima mkubwa unao-
waka moto kikatupwa ndani
ya bahari.[b] Na theluthi moja
ya bahari ikawa damu;[c] **9** na
theluthi moja ya viumbe hai*
wa baharini wakafa,[d] na thelu-
thi moja ya meli zikaharibiwa.
**10** Malaika wa tatu akaipiga
tarumbeta yake. Na nyota ku-
bwa inayowaka kama taa ikaa-
nguka kutoka mbinguni, ikaa-
nguka juu ya theluthi moja
ya mito na juu ya chemchemi
za maji.*[e] **11** Jina la nyota
hiyo ni Pakanga. Na theluthi
moja ya maji ikageuka kuwa
pakanga, na wanadamu we-
ngi wakafa kutokana na maji
hayo, kwa sababu yaligeuka
kuwa machungu.[f]
**12** Malaika wa nne akaipiga
tarumbeta yake. Na theluthi
moja ya jua ikapigwa,[g] pia the-
luthi moja ya mwezi, na the-
luthi moja ya nyota, ili the-
luthi moja ya hizo itiwe giza[h]
na mchana usiwe na nuru kwa
theluthi moja, na usiku vivyo
hivyo.
**13** Nami nikaona na kusikia
tai akiruka katikati ya mbi-
ngu akisema kwa sauti kubwa:
“Ole, ole, ole[i] wao wanaokaa
duniani kwa sababu ya milio
mingine ya tarumbeta za wale
malaika watatu walio karibu
kuzipiga tarumbeta zao!”[j]

**9** Malaika wa tano akaipiga
tarumbeta yake.[k] Nami ni-
kaona nyota iliyokuwa imea-
nguka kutoka mbinguni mpa-
ka duniani, naye akapewa
ufunguo wa shimo refu lisilo
na mwisho.*[a] **2** Akalifungua
shimo refu lisilo na mwisho,*
na moshi ukapanda kutoka
katika lile shimo kama moshi
wa tanuru kubwa, na jua lika-
tiwa giza,[b] pia hewa, kwa mo-
shi wa lile shimo. **3** Na nzi-
ge wakatoka katika moshi huo
wakaja duniani,[c] nao wakape-
wa mamlaka, mamlaka kama
ile ya nge wa dunia. **4** Wa-
kaambiwa wasidhuru majani
ya dunia au mmea wowote au
mti wowote, isipokuwa watu
wasio na muhuri wa Mungu
kwenye mapaji ya nyuso zao.[d]
**5** Na nzige hao walipewa ru-
husa, si ya kuwaua, bali ya
kuwatesa kwa miezi mitano,
na mateso yao yalikuwa kama
mateso ya mtu anapoumwa
na nge.[e] **6** Katika siku hizo
watu watatafuta kifo lakini
hawatakipata kamwe, nao wa-
tatamani kufa, lakini kifo ki-
tawakimbia.
**7** Wale nzige walionekana
kama farasi waliotayarishwa
kwa ajili ya vita;[f] na juu ya vi-
chwa vyao kulikuwa na kitu ki-
lichoonekana kama mataji ya
dhahabu, na nyuso zao ziliku-
wa kama nyuso za wanadamu,
**8** lakini walikuwa na nywele
kama nywele za wanawake. Na
meno yao yalikuwa kama ya si-
mba,[g] **9** nao walikuwa na ma-
bamba ya kifuani kama ma-
bamba ya kifuani ya chuma.
Na sauti ya mabawa yao iliku-
wa kama sauti ya magari ya fa-
rasi yakikimbia kwenda vita-
ni.[h] **10** Pia, wana mikia yenye
miiba kama nge, na katika mi-
kia yao wana mamlaka ya kuu-
miza watu kwa miezi mitano.[i]

---

**8:9** *Au “viumbe wenye nafsi.” **8:10** *Au “mabubujiko ya maji.”

**9:1, 2** *Au “abiso.” Angalia Kamusi, uku. 2012.

**SURA YA 8**
a Kut 9:23-25, Zb 97:3, 5
b Isa 17:12, 13, Isa 57:20
c Kut 7:20
d Ufu 16:1, 3
e Ufu 16:1, 4
f Amo 5:7
g Ufu 16:1, 8
h Kut 10:22
i Ufu 9:12, Ufu 11:14
j Ufu 8:2

**SURA YA 9**
k Ufu 8:2

**Safu ya 2**
a Lu 8:30, 31, Ufu 9:11, Ufu 20:1-3
b Yoe 2:2, 10
c Kut 10:12
d Ufu 7:2, 3
e Ufu 9:10
f Yoe 2:4, 5
g Yoe 1:6
h Yoe 2:4, 5
i Ufu 9:5

**11** Wana mfalme juu yao, yule
malaika wa shimo refu lisilo
na mwisho.*[a] Katika Kiebra-
nia jina lake ni Abadoni,# laki-
ni katika Kigiriki jina lake ni
Apolioni.△
**12** Ole mmoja umepita. Ta-
zama! Ole mbili zaidi[b] zinaku-
ja baada ya mambo haya.
**13** Malaika wa sita[c] akaipi-
ga tarumbeta yake.[d] Nami ni-
kasikia sauti moja kutoka ka-
tika zile pembe za madhaba-
hu ya dhahabu[e] iliyo mbele za
Mungu **14** ikimwambia ma-
laika wa sita aliyekuwa na ta-
rumbeta: "Wafungue malai-
ka wanne waliofungwa kwe-
nye mto mkubwa Efrati."[f]
**15** Na wale malaika wanne,
ambao wametayarishwa kwa
ajili ya ile saa na siku na mwe-
zi na mwaka wakafunguliwa ili
waue theluthi moja ya watu.
**16** Idadi ya majeshi ya wa-
panda farasi ilikuwa maku-
mi mawili ya maelfu ya maku-
mi ya maelfu;* niliisikia ida-
di yao. **17** Na hivi ndivyo ni-
livyowaona wale farasi katika
maono na wale walioketi juu
yao: Walikuwa na mabamba
ya kifuani ya rangi nyekundu
ya moto na ya bluu ya haya-
sinthi na ya manjano ya kibe-
riti, na vichwa vya wale fa-
rasi vilikuwa kama vichwa
vya simba,[g] na moto na mo-
shi na kiberiti vilitoka kati-
ka vinywa vyao. **18** Thelu-
thi moja ya watu iliuawa
kwa hayo mapigo matatu, kwa
ule moto na moshi na kibe-
riti vilivyotoka katika vinywa
vyao. **19** Kwa maana mam-
laka ya wale farasi imo kati-
ka vinywa vyao na katika mi-
kia yao, kwa maana mikia yao
ni kama nyoka na ina vichwa,
nao wanaitumia kudhuru.
**20** Lakini watu waliobaki
ambao hawakuuawa kwa yale
mapigo hawakutubu matendo
ya mikono yao; hawakuacha
kuabudu roho waovu na sana-
mu za dhahabu na fedha na
shaba na mawe na miti, amba-
zo haziwezi kuona wala kusi-
kia wala kutembea.[a] **21** Nao
hawakutubu mauaji yao wala
mazoea yao ya kuwasiliana
na roho wala uasherati* wao
wala wizi wao.

**10** Nami nikamwona malai-
ka mwingine mwenye
nguvu akishuka kutoka mbi-
nguni, akiwa amepambwa* wi-
ngu, na upinde wa mvua uli-
kuwa juu ya kichwa chake, na
uso wake ulikuwa kama jua,[b]
na miguu yake ilikuwa kama
nguzo za moto, **2** na mko-
noni mwake alikuwa na kita-
bu kidogo cha kukunjwa ki-
lichofunguliwa. Naye akawe-
ka mguu wake wa kuume juu
ya bahari, na mguu wa kusho-
to juu ya dunia, **3** naye aka-
paza sauti kubwa kama simba
anapongurumu.[c] Na alipopaza
sauti, sauti za zile ngurumo
saba[d] zikazungumza.
**4** Basi zile ngurumo saba zi-
lipozungumza, nilikuwa kari-
bu kuandika; lakini nikasikia
sauti kutoka mbinguni[e] ikise-
ma: "Yatie muhuri mambo
ambayo zile ngurumo saba zi-
lisema, nawe usiyaandike."
**5** Malaika niliyemwona ame-
simama juu ya bahari na juu
ya dunia akainua mkono wake

SURA YA 9
a Ufu 9:1, Ufu 20:1-3
b Ufu 8:13
c Ufu 8:6
d Ufu 11:15
e Ufu 8:3
f Ufu 16:1, 12; Ufu 17:1, 15
g Met 28:1

Safu ya 2
a Zb 115:4-7

SURA YA 10
b Mt 17:1, 2
c Ufu 5:5
d Kut 19:16; Ufu 4:5; Ufu 11:19
e Ufu 10:8

**9:11** *Au "abiso." Angalia Kamusi, uku. 2012. #Maana yake "Uharibifu." △Maana yake "Mwangamizaji." **9:16** *Au "20,000 mara 10,000," yaani, 200,000,000.

**9:21** *Neno la Kigiriki, *por·neiʹa.* Angalia Kamusi, uku. 2012. **10:1** *Au "amefunikwa."

wa kuume kuelekea mbingu-
ni, **6** naye akaapa kwa Yule
anayeishi milele na milele,[a] ali-
yeiumba mbingu na vitu vili-
vyo ndani yake na dunia na
vitu vilivyo ndani yake na ba-
hari na vitu vilivyo ndani
yake:[b] “Hakuna kukawia tena.
**7** Lakini katika siku ambazo
yule malaika wa saba[c] ataku-
wa karibu kuipiga tarumbeta
yake,[d] ile siri takatifu[e] ambayo
Mungu aliwatangazia ikiwa ha-
bari njema watumwa wake ma-
nabii[f] itamalizika.”

**8** Nami nikasikia sauti ku-
toka mbinguni[g] ikisema nami
tena na kuniambia: “Nenda,
ukichukue kile kitabu cha ku-
kunjwa kilichofunguliwa, ki-
licho mkononi mwa malaika
ambaye amesimama juu ya ba-
hari na juu ya dunia.”[h] **9** Ni-
kaenda kwa yule malaika na
kumwambia anipe kile kita-
bu kidogo cha kukunjwa. Aka-
niambia: “Kichukue ukile,[i] na-
cho kitafanya tumbo lako liwe
na uchungu, lakini kinywa-
ni mwako kitakuwa kitamu
kama asali.” **10** Nikakichu-
kua kile kitabu kidogo cha ku-
kunjwa kutoka mkononi mwa
yule malaika nikakila,[j] na ki-
nywani mwangu kilikuwa kita-
mu kama asali,[k] lakini baada
ya kukila, tumbo langu likawa
na uchungu. **11** Nao waka-
niambia: “Lazima utoe unabii
tena kuhusu jamii na mataifa
na lugha na wafalme wengi.”

**11** Nami nikapewa utete
unaofanana na fimbo,*[l]
nikaambiwa: “Simama upime
patakatifu pa hekalu la Mungu
na madhabahu na wale wa-
naoabudu ndani yake. **2** La-
kini kuhusu ua ulio nje ya
patakatifu pa hekalu, uache
wala usiupime, kwa sababu
umepewa mataifa, nao watali-
kanyaga lile jiji takatifu[a] chi-
ni ya miguu yao kwa miezi 42.[b]
**3** Nitawafanya mashahidi wa-
ngu wawili watoe unabii kwa
siku 1,260 wakiwa wamevaa
nguo za magunia.” **4** Hao wa-
nafananishwa na ile mizeituni[c]
miwili na vile vinara viwili vya
taa,[d] na wamesimama mbele
za Bwana wa dunia.[e]

**5** Yeyote akitaka kuwadhu-
ru, moto hutoka katika vi-
nywa vyao na kuwateketeza
adui zao. Hivyo ndivyo ana-
vyopaswa kuuawa mtu ye-
yote anayetaka kuwadhuru.
**6** Hawa wana mamlaka ya ku-
funga anga*[f] ili mvua isinye-
she[g] katika siku zao za kutoa
unabii, nao wana mamlaka juu
ya maji ili kuyageuza kuwa
damu[h] na kuipiga dunia kwa
kila aina ya mapigo mara nyi-
ngi wapendavyo.

**7** Watakapomaliza kutoa
ushahidi, yule mnyama wa
mwituni anayepanda kuto-
ka katika shimo refu lisilo na
mwisho* atapigana nao na ku-
washinda na kuwaua.[i] **8** Na
maiti zao zitakuwa kwenye
barabara kuu ya lile jiji kubwa
ambalo katika maana ya kiro-
ho linaitwa Sodoma na Misri,
ambako pia Bwana wao aliua-
wa kwenye mti. **9** Na watu
wa jamii na makabila na lugha
na mataifa watazitazama mai-
ti zao kwa siku tatu na nusu,[j]
wala hawataruhusu maiti zao
zilazwe kaburini. **10** Na wale
wanaokaa duniani wanasha-
ngilia juu yao na kusherehe-
kea, nao watatumiana zawadi,
kwa sababu hao manabii wa-

**SURA YA 10**
a Zb 90:2; Ufu 4:9
b Kut 20:11; Ne 9:6; Zb 146:6
c Ufu 8:6
d Ufu 11:15
e Mk 4:11
f Amo 3:7
g Ufu 10:4
h Ufu 10:1, 2
i Eze 2:8
j Yer 15:16
k Zb 119:103; Eze 3:1-3

**SURA YA 11**
l Eze 40:3

**Safu ya 2**
a Ufu 21:2
b Ufu 13:5
c Zek 4:3, 11
d Zek 4:12; Mt 5:14
e Zek 4:14
f Lu 4:25
g 1Fa 17:1; Yak 5:17
h Kut 7:19
i Ufu 12:17; Ufu 13:7
j Ufu 11:11

**11:1** *Au “fimbo ya kupimia.”

**11:6** *Au “mbingu.” **11:7** *Au “abiso.” Angalia Kamusi, uku. 2012.

wili waliwatesa watu wanao-
kaa duniani.
**11** Baada ya zile siku tatu
na nusu, roho ya uhai kuto-
ka kwa Mungu ikaingia nda-
ni yao,[a] wakasimama kwa
miguu yao, na woga mkubwa
ukawaingia wale waliowaona.
**12** Nao wakasikia sauti kubwa
kutoka mbinguni ikiwaambia:
"Pandeni mje huku." Nao wa-
kapanda kuingia mbinguni ka-
tika wingu, na adui zao wa-
kawaona.* **13** Tetemeko ku-
bwa la ardhi likatokea saa
hiyo, na sehemu ya kumi ya jiji
ikaanguka; na watu 7,000 wa-
kauawa na tetemeko hilo la
ardhi, na wale wengine waka-
wa na hofu na kumpa utukufu
Mungu wa mbinguni.
**14** Ole wa pili[b] umepita. Ta-
zama! Ole wa tatu unakuja
upesi.
**15** Malaika wa saba akaipi-
ga tarumbeta yake.[c] Na sau-
ti kubwa zikasikika mbinguni,
zikisema: "Ufalme wa ulimwe-
ngu umekuwa Ufalme wa Bwa-
na wetu[d] na wa Kristo wake,[e]
naye atatawala akiwa mfalme
milele na milele."[f]
**16** Na wale wazee 24[g] walio-
kuwa wameketi kwenye viti
vyao vya ufalme mbele za
Mungu wakaanguka kifudi-
fudi na kumwabudu Mungu,
**17** wakisema: "Tunakushuku-
ru wewe, Yehova* Mungu,
Mweza-Yote, yule aliyeko[h] na
aliyekuwako, kwa sababu ume-
chukua nguvu zako kuu na
kuanza kutawala ukiwa mfal-
me.[i] **18** Lakini mataifa waka-
wa na ghadhabu, nayo gha-
dhabu yako mwenyewe ikaja,
na wakati uliowekwa ukafika
kwa ajili ya kuhukumiwa kwa
wafu na kuwapa thawabu[a] wa-
tumwa wako manabii[b] na wa-
takatifu na wale wanaoliogo-
pa jina lako, wadogo kwa wa-
kubwa, na kuwaharibu wale
wanaoiharibu dunia."*[c]
**19** Na patakatifu pa heka-
lu la Mungu palipo mbinguni
pakafunguliwa, na sanduku la
agano lake likaonekana kati-
ka patakatifu pa hekalu lake.[d]
Na kukatokea radi na sauti na
ngurumo na tetemeko la ardhi
na mvua kubwa ya mawe.

**12** Kisha ishara kubwa
ikaonekana mbinguni:
Mwanamke[e] aliyepambwa*
jua, na mwezi ulikuwa chini ya
miguu yake, na juu ya kichwa
chake palikuwa na taji la nyo-
ta 12, **2** naye alikuwa na mi-
mba. Na alikuwa akilia akiwa
katika maumivu na uchungu
wa kuzaa.
**3** Ishara nyingine ikaoneka-
na mbinguni. Tazama! Joka
mkubwa wa rangi ya moto,[f]
mwenye vichwa saba na pe-
mbe kumi na mataji saba* juu
ya vichwa vyake; **4** na mkia
wake unakokota theluthi moja
ya nyota[g] za mbinguni, naye
akazitupa chini duniani.[h] Na
huyo joka akaendelea kusi-
mama mbele ya yule mwana-
mke[i] aliyekuwa karibu kuzaa,
ili atakapozaa, ammeze mto-
to wake.
**5** Na yule mwanamke aka-
zaa mwana,[j] wa kiume, ata-
kayechunga mataifa yote
kwa fimbo ya chuma.[k] Na mto-
to wake akanyakuliwa* mpa-
ka kwa Mungu na kwenye kiti

SURA YA 11
a Eze 37:5, 10
b Ufu 9:12
c Ufu 8:6
d 1Nya 29:11; Zb 22:28; Da 4:17, 34; Ufu 12:10
e Zb 2:6; Da 7:13, 14; Lu 1:32, 33; Lu 22:28, 29; 2Pe 1:11
f Zb 145:13; Da 2:44
g Ufu 4:10
h Ufu 1:4; Ufu 16:5
i Zb 99:1; Zek 14:9; Ufu 19:6

Safu ya 2
a Ebr 11:6
b Amo 3:7; Ebr 1:1; Yak 5:10
c Mwa 6:11
d 1Fa 8:1, 6; Ebr 8:1, 2; Ebr 9:11

SURA YA 12
e Mwa 3:15
f Ufu 12:9; Ufu 20:2
g Ayu 38:7
h Mwa 6:2; Yud 6
i Mwa 3:15
j Ufu 11:15
k Zb 2:9; Zb 110:2; Ufu 19:15

**11:12** *Au "walikuwa wakiwatazama." **11:17** *Angalia Nyongeza A5. **11:18** *Au "kuwaangamiza wale wanaoiangamiza dunia." **12:1** *Au "aliyevikwa." **12:3** *Au "tepe saba za kichwani za kifalme." **12:5** *Au "akachukuliwa."

chake cha ufalme. **6** Na yule mwanamke akakimbilia nyikani, ambapo ana mahali palipotayarishwa na Mungu, na hapo watamlisha kwa siku 1,260.[a]

**7** Na vita vikatokea ghafla mbinguni: Mikaeli*[b] na malaika zake wakapigana na yule joka, naye joka na malaika zake wakapigana nao **8** lakini hawakushinda,* wala mahali hapakupatikana tena mbinguni kwa ajili yao. **9** Basi yule joka mkubwa[c] akatupwa chini, yule nyoka wa zamani,[d] anayeitwa Ibilisi[e] na Shetani,[f] anayeipotosha dunia nzima inayokaliwa;[g] akatupwa chini duniani,[h] na malaika zake wakatupwa chini pamoja naye. **10** Nikasikia sauti kubwa mbinguni ikisema:

"Sasa kumekuwa na wokovu[i] na nguvu na Ufalme wa Mungu wetu[j] na mamlaka ya Kristo wake, kwa sababu mshtaki wa ndugu zetu ametupwa chini, anayewashtaki mchana na usiku mbele za Mungu wetu![k] **11** Nao wakamshinda[l] kwa sababu ya damu ya Mwanakondoo[m] na kwa sababu ya neno lao la kutoa ushahidi,[n] nao hawakupenda nafsi zao*[o] hata walipokabili kifo. **12** Kwa sababu hiyo furahini, enyi mbingu nanyi mnaokaa ndani yake! Ole wa dunia na wa bahari,[p] kwa sababu Ibilisi ameshuka kwenu, akiwa na hasira kali, akijua kwamba ana kipindi kifupi cha wakati."[q]

**13** Sasa yule joka alipoona kwamba ametupwa chini duniani,[r] alimtesa yule mwanamke[s] aliyezaa mtoto wa kiume. **14** Lakini yule mwanamke akapewa mabawa mawili ya tai mkubwa,[a] ili aruke kwenda nyikani mahali pake, ambapo atalishwa kwa wakati na nyakati na nusu ya wakati*[b] mbali na uso wa yule nyoka.[c]

**15** Naye nyoka akatapika maji kama mto kutoka katika kinywa chake nyuma ya yule mwanamke, ili kumzamisha katika mto huo. **16** Lakini dunia ikaja kumsaidia mwanamke, nayo dunia ikafungua kinywa chake na kuumeza mto ambao yule joka aliutapika kutoka katika kinywa chake. **17** Basi yule joka akawa na ghadhabu kumwelekea yule mwanamke, naye akaenda zake kupigana na wale waliobaki wa uzao wake,*[d] wanaoshika amri za Mungu na walio na kazi ya kutoa ushahidi kumhusu Yesu.[e]

# 13

Naye* akasimama tuli juu ya mchanga wa bahari.

Nami nikamwona mnyama wa mwituni[f] akipanda kutoka baharini,[g] naye alikuwa na pembe kumi na vichwa saba, na mataji kumi# juu ya pembe zake, lakini juu ya vichwa vyake majina yenye makufuru. **2** Basi yule mnyama wa mwituni niliyemwona alikuwa kama chui, lakini miguu yake ilikuwa kama ya dubu, na kinywa chake kilikuwa kama kinywa cha simba. Na yule joka[h] akampa huyo mnyama nguvu zake na kile kiti chake cha ufalme na mamlaka kubwa.[i]

---

12:7 *Maana yake "Ni Nani Aliye Kama Mungu?" 12:8 *Au labda, "lakini alishindwa [yaani, joka]." 12:11 *Au "uhai wao." Angalia Kamusi, uku. 2012.

12:14 *Yaani, nyakati tatu na nusu. 12:17 *Tnn., "mbegu yake." 13:1 *Yaani, yule joka. #Au "tepe kumi za kichwani za kifalme."

---

SURA YA 12

a Ufu 12:14
b Da 10:13; Da 12:1; Yud 9
c Ufu 12:3; Ufu 20:2
d Mwa 3:1; 2Ko 11:3; Ufu 12:14
e Mt 4:1; Yoh 8:44; Ebr 2:14; Yak 4:7; 1Pe 5:8
f 1Nya 21:1; Ayu 1:6; Zek 3:2; Mt 4:10; Yoh 13:27; Ro 16:20; 2Th 2:9
g 2Ko 4:4; 2Ko 11:14; Efe 2:2; 1Yo 5:19
h Lu 10:18; Ufu 12:13
i Ro 13:11; Ebr 9:28; 1Pe 1:5
j Ufu 11:15, 17
k Ayu 1:9; Zek 3:1
l 1Yo 2:14
m 1Pe 1:18, 19
n Mdo 1:8; 2Ti 1:8; Ufu 1:9
o Mt 16:25; Lu 14:26; Mdo 20:24
p Isa 57:20; Isa 60:2; Ufu 17:15
q Mt 24:34; Ro 16:20; 2Ti 3:1; 2Pe 3:3
r Lu 10:18
s Mwa 3:15; Ufu 12:1

Safu ya 2

a Kut 19:4; Isa 40:31
b Ufu 12:6
c Mwa 3:1; 2Ko 11:3
d Mwa 3:15
e Mt 24:9; Mdo 1:8; Ufu 1:9; Ufu 6:9

SURA YA 13

f Ufu 11:7; Ufu 13:18
g Isa 57:20; Ufu 21:1
h Ufu 12:9
i Lu 4:6

**3** Nikaona kimoja kati ya vi-
chwa vyake kikiwa kimejeru-
hiwa vibaya lakini jeraha hilo
la kifo lilipona,[a] na dunia yote
ikamfuata kwa mshangao yule
mnyama wa mwituni. **4** Nao
wakamwabudu yule joka kwa
sababu alimpa mamlaka yule
mnyama wa mwituni, nao wa-
kamwabudu mnyama wa mwi-
tuni kwa maneno haya: "Ni
nani aliye kama huyu mnya-
ma wa mwituni, na ni nani
anayeweza kupigana naye?"
**5** Akapewa kinywa kinacho-
sema mambo makuu na ma-
kufuru, akapewa pia mamla-
ka ya kutenda kwa miezi 42.[b]
**6** Naye akafungua kinywa
chake kwa kumkufuru[c] Mu-
ngu ili kulikufuru jina lake na
makao yake, na hata wale wa-
naokaa mbinguni.[d] **7** Akape-
wa ruhusa ya kupigana vita na
watakatifu na kuwashinda,[e] na
akapewa mamlaka juu ya kila
kabila na watu na lugha na tai-
fa. **8** Na wale wote wanaokaa
duniani watamwabudu. Tangu
kuwekwa msingi wa ulimwe-
ngu, hakuna jina la hata mmo-
ja wao lililoandikwa katika ki-
tabu cha kukunjwa cha uzi-
ma[f] cha Mwanakondoo aliye-
chinjwa.[g]

**9** Ikiwa yeyote ana sikio, na
asikie.[h] **10** Ikiwa yeyote ame-
kusudiwa kwenda utekwani,
ataenda utekwani. Ikiwa yeyo-
te ataua* kwa upanga, naye
lazima auawe kwa upanga.[i]
Hapa ndipo watakatifu[j] wana-
hitaji uvumilivu[k] na imani.[l]

**11** Kisha nikamwona mnya-
ma mwingine wa mwituni aki-
panda kutoka katika dunia,
naye alikuwa na pembe mbi-
li kama mwanakondoo, laki-
ni akaanza kuzungumza kama
joka.[a] **12** Anatumia mamla-
ka yote ya yule mnyama wa
kwanza wa mwituni[b] aliye ma-
choni pake. Naye huifanya du-
nia na wale wanaokaa dunia-
ni wamwabudu yule mnyama
wa kwanza wa mwituni, amba-
ye jeraha lake la kifo lilipo-
na.[c] **13** Naye hufanya isha-
ra kubwa, hata hufanya moto
ushuke kutoka mbinguni mpa-
ka duniani machoni pa wa-
nadamu.

**14** Naye huwapotosha wale
wanaokaa duniani, kwa saba-
bu ya ishara alizoruhusiwa ku-
fanya machoni pa yule mnya-
ma wa mwituni, huku akiwaa-
mbia wale wanaokaa duniani
watengeneze sanamu[d] ya yule
mnyama wa mwituni aliyeku-
wa na pigo la upanga lakini
bado akabaki hai.[e] **15** Naye
akaruhusiwa kuipa pumzi* ile
sanamu ya mnyama wa mwitu-
ni, ili ile sanamu ya mnyama
wa mwituni iweze kusema na
pia kufanya wale wote wanao-
kataa kuiabudu ile sanamu ya
mnyama wa mwituni wauawe.

**16** Anawalazimisha watu
wote—wadogo kwa wakubwa,
matajiri kwa maskini, walio
huru kwa watumwa—ili wote
watiwe alama kwenye mkono
wao wa kulia au kwenye paji
la uso wao,[f] **17** na ili yeyo-
te asiweze kununua au kuu-
za isipokuwa mtu aliye na ile
alama, jina[g] la yule mnyama
wa mwituni au namba ya jina
lake.[h] **18** Hapa ndipo heki-
ma inapohitajiwa: Yule aliye
na ufahamu na afanye hesa-
bu ya namba ya yule mnyama
wa mwituni, kwa maana ni na-
mba ya mwanadamu, na na-
mba yake ni 666.[i]

---

**13:10** *Au labda, "Ikiwa yeyote atalazimika kuuawa."

**13:15** *Au "roho."

---

**SURA YA 13**

*a* Ufu 13:14
*b* Ufu 11:2, 3
*c* Da 7:25
*d* Ufu 12:12
*e* Ufu 12:17
*f* Ufu 3:5; Ufu 21:27
*g* Isa 53:7; Mt 27:50; Ufu 5:6, 12
*h* Mt 11:15
*i* Mt 26:52
*j* Da 7:18; 1Ko 6:2; Ufu 20:6
*k* Mt 24:13; Ebr 10:36; Ebr 12:3
*l* Ufu 2:10

**Safu ya 2**

*a* Ufu 16:13; Ufu 20:2
*b* Ufu 13:1
*c* Ufu 13:3
*d* Ufu 19:20; Ufu 20:4
*e* Ufu 13:3
*f* Ufu 14:9, 10; Ufu 16:2; Ufu 19:20
*g* Ufu 14:11
*h* Ufu 15:2
*i* Da 3:1

**14** Kisha nikaona, na ta-
zama! Mwanakondoo[a]
amesimama juu ya Mlima Sa-
yuni,[b] na pamoja naye 144,-
000[c] walioandikwa jina lake
na jina la Baba yake[d] kwenye
mapaji ya nyuso zao. **2** Ni-
kasikia sauti kutoka mbingu-
ni kama sauti ya maji mengi
na kama sauti ya ngurumo ku-
bwa; na sauti niliyosikia iliku-
wa kama ya waimbaji wanao-
fuatanisha sauti zao wakipi-
ga vinubi vyao. **3** Nao wa-
naimba kana kwamba ni
wimbo mpya[e] mbele ya kile
kiti cha ufalme na mbele ya
wale viumbe hai wanne[f] na
wale wazee,[g] na hakuna yeyo-
te aliyeweza kujifunza kika-
mili wimbo ule ila wale 144,-
000,[h] ambao wamenunuliwa
kutoka duniani. **4** Hao ndio
wale ambao hawakujitia una-
jisi na wanawake; kwa kwe-
li, wao ni mabikira.[i] Hao ndio
wanaoendelea kumfuata Mwa-
nakondoo popote anapoenda.[j]
Hao walinunuliwa[k] kutoka
kati ya wanadamu wakiwa ma-
tunda ya kwanza[l] kwa Mungu
na kwa Mwanakondoo, **5** na
hamna udanganyifu uliopati-
kana katika vinywa vyao; wao
hawana dosari.[m]

**6** Nami nikamwona malaika
mwingine akiruka katikati ya
mbingu,* naye alikuwa na ha-
bari njema ya milele ili aita-
ngaze kwa wale wanaokaa du-
niani, kwa kila taifa na kabi-
la na lugha na watu.[n] **7** Ali-
kuwa akisema kwa sauti
kubwa: "Mwogopeni Mungu
na kumpa utukufu, kwa saba-
bu saa ya hukumu yake imefi-
ka,[o] kwa hiyo mwabuduni Yule
aliyeziumba mbingu na dunia
na bahari[a] na chemchemi za
maji."*

**8** Na mwingine, malaika
wa pili, akafuata, akisema:
"Ameanguka! Babiloni Mku-
bwa[b] ameanguka,[c] yule aliye-
yafanya mataifa yote yanywe
divai ya hamu* ya uasherati#
wake!"[d]

**9** Malaika mwingine, wa
tatu, akawafuata, akisema
kwa sauti kubwa: "Yeyote
akimwabudu yule mnyama wa
mwituni[e] na sanamu yake na
kupokea alama kwenye paji
la uso wake au kwenye mko-
no wake,[f] **10** yeye pia ataku-
nywa divai ya hasira ya Mungu
inayomwagwa ndani ya kiko-
mbe cha ghadhabu Yake bila
kuchanganywa na kitu,[g] naye
atateswa kwa moto na kibe-
riti[h] machoni pa malaika wa-
takatifu na machoni pa Mwa-
nakondoo. **11** Na moshi wa
kuteswa kwao unapanda mi-
lele na milele,[i] nao hawana pu-
mziko mchana na usiku, wale
wanaomwabudu yule mnyama
wa mwituni na sanamu yake
na yeyote anayepokea alama
ya jina lake.[j] **12** Hapa ndipo
watakatifu wanapohitaji uvu-
milivu,[k] wale wanaoshika amri
za Mungu na kushika imara
imani[l] kwa Yesu."

**13** Nami nikasikia sauti ku-
toka mbinguni ikisema, "Andi-
ka: Wenye furaha ni wafu wa-
naokufa katika muungano na
Bwana[m] tangu wakati huu na
kuendelea. Ndiyo, roho inase-
ma, acheni wapumzike kuto-
kana na kazi yao ngumu, kwa
maana mambo waliyotenda
yanaambatana nao moja kwa
moja."*

---

**14:6** *Au "katikati ya anga; juu."

**14:7** *Au "mabubujiko ya maji." **14:8** *Au "hasira." #Neno la Kigiriki, *por·nei′a.* Angalia Kamusi, uku. 2012. **14:13** *Au "pamoja nao."

---

**SURA YA 14**

*a* Yoh 1:29; Ufu 5:6; Ufu 22:3
*b* Zb 2:6; Ebr 12:22; 1Pe 2:6
*c* Ufu 7:4
*d* Ufu 3:12
*e* Zb 33:3; Zb 98:1; Zb 149:1; Ufu 5:9
*f* Ufu 4:6
*g* Ufu 4:4; Ufu 19:4
*h* Ufu 7:4
*i* 2Ko 11:2; Yak 1:27; Yak 4:4
*j* 1Pe 2:21
*k* 1Ko 6:20; 1Ko 7:23; Ufu 5:9
*l* Yak 1:18
*m* Efe 5:25-27; Yud 24
*n* Mt 24:14; Mk 13:10; Mdo 1:8
*o* 2Pe 2:9

**Safu ya 2**

*a* Kut 20:11; Zb 146:6
*b* Ufu 17:18
*c* Isa 21:9; Ufu 18:21
*d* Yer 51:7, 8; Ufu 17:1, 2; Ufu 18:2, 3
*e* Ufu 13:1
*f* Ufu 13:15, 16
*g* Zb 75:8; Ufu 11:18; Ufu 16:19
*h* Ufu 21:8
*i* Mt 25:46; 2Th 1:9; Ufu 19:3
*j* Ufu 13:16-18; Ufu 16:2; Ufu 20:4
*k* Ufu 13:10
*l* Ebr 10:38
*m* 1Ko 15:51, 52; 1Th 4:16, 17

**14** Kisha nikaona, na taza-
ma! wingu jeupe, na mtu fula-
ni kama mwana wa binadamu
alikuwa ameketi juu ya wingu
hilo,[a] akiwa na taji la dhahabu
juu ya kichwa chake na mu-
ndu mkali mkononi mwake.
**15** Malaika mwingine aka-
tokea katika patakatifu pa he-
kalu, akimwambia kwa sau-
ti kubwa yule aliyeketi juu ya
lile wingu: "Tia ndani mundu
wako uvune, kwa sababu saa
ya kuvuna imefika, kwa maa-
na mavuno ya dunia yameiva
kabisa."[b] **16** Na yule aliyeke-
ti juu ya wingu akautia mundu
wake duniani, nayo dunia ika-
vunwa.
**17** Na bado malaika mwi-
ngine akatokea katika pataka-
tifu pa hekalu palipo mbingu-
ni, naye pia alikuwa na mundu
mkali.
**18** Na bado malaika mwi-
ngine akatokea katika madha-
bahu naye alikuwa na mamla-
ka juu ya moto. Naye akamwa-
mbia kwa sauti kubwa yule
aliyekuwa na mundu mkali:
"Tia ndani mundu wako mka-
li ukusanye vishada vya mza-
bibu wa dunia, kwa sababu za-
bibu zake zimeiva."[c] **19** Yule
malaika akatia mundu wake
katika dunia na kuukusanya
mzabibu wa dunia, naye akau-
tupa ndani ya shinikizo kubwa
la divai la hasira ya Mungu.[d]
**20** Lile shinikizo la divai lika-
kanyagiwa nje ya jiji, na damu
ikatoka katika lile shinikizo la
divai hata kufikia juu kwenye
lijamu za farasi umbali wa sta-
dia 1,600.*

**14:20** *Karibu kilomita 296 (maili 184). Stadiamu moja ilikuwa sawa na mita 185 (futi 606.95). Angalia Nyongeza B14.

**15** Nami nikaona huko
mbinguni ishara nyingi-
ne kubwa na ya ajabu sana,
malaika saba[a] wenye mapigo
saba. Hayo ndiyo ya mwisho,
kwa sababu kupitia hayo hasi-
ra ya Mungu inamalizika.[b]
**2** Nami nikaona kitu kama
bahari ya kioo[c] iliyochanga-
nyika na moto, na wale
wanaomshinda[d] yule mnyama
wa mwituni na sanamu yake[e]
na ile namba ya jina lake[f] wa-
likuwa wamesimama kando ya
ile bahari ya kioo, wakiwa wa-
meshika vinubi vya Mungu.
**3** Walikuwa wanaimba wimbo
wa Musa[g] mtumwa wa Mungu
na wimbo wa Mwanakondoo,[h]
wakisema:
"Matendo yako ni makuu na
ya ajabu,[i] Yehova* Mungu,
Mweza-Yote.[j] Njia zako ni za
uadilifu na za kweli,[k] Mfalme
wa umilele.[l] **4** Ni nani amba-
ye kwa kweli hatakuogopa
wewe, Yehova,* na kulituku-
za jina lako, kwa kuwa wewe
peke yako ni mshikamanifu?[m]
Kwa maana mataifa yote yata-
kuja na kuabudu mbele zako,[n]
kwa sababu amri zako za ua-
dilifu zimefunuliwa."
**5** Baada ya hayo nikaona,
patakatifu pa hema la ushahi-
di[o] pakifunguliwa mbinguni,[p]
**6** na wale malaika saba we-
nye mapigo saba[q] wakatokea
katika patakatifu, wakiwa wa-
mevaa kitani safi, kinacho-
ng'aa na wakiwa wamefunga
mishipi ya dhahabu kifuani.
**7** Mmoja wa wale viumbe hai
wanne akawapa wale malaika
saba mabakuli saba ya dha-
habu yaliyojaa hasira ya Mu-
ngu,[r] anayeishi milele na mile-
le. **8** Na patakatifu pakajaa

**15:3, 4** *Angalia Nyongeza A5.

SURA YA 14
a Da 7:13
b Mt 13:30
c Yoe 3:13
d Ufu 19:11, 15

Safu ya 2

SURA YA 15
a Ufu 16:1
b Ufu 16:17
c 1Fa 7:23; Ufu 4:6
d Ufu 2:7
e Ufu 13:15
f Ufu 13:18
g Kut 15:1; Kum 31:30
h Yoh 1:29
i Kut 15:11; Zb 111:2; Zb 139:14
j Kut 6:3
k Kum 32:4; Zb 145:17
l Yer 10:10; 1Ti 1:17
m Yer 10:6, 7
n Zb 86:9; Mal 1:11
o Mdo 7:44; Ebr 8:1, 2; Ebr 9:11
p Ufu 11:19
q Ufu 15:1
r Zb 75:8; Yer 25:15; Ufu 14:9, 10

moshi kwa sababu ya utukufu
wa Mungu[a] na kwa sababu ya
nguvu zake, na hakuna yeyo-
te aliyeweza kuingia patakati-
fu mpaka yale mapigo saba[b]
ya wale malaika saba yalipo-
malizika.

**16** Nami nikasikia sauti ku-
bwa kutoka katika pata-
katifu[c] ikiwaambia wale malai-
ka saba: “Nendeni mkamwage
yale mabakuli saba ya hasira
ya Mungu juu ya dunia.”[d]

**2** Malaika wa kwanza akae-
nda na kumwaga bakuli lake
juu ya dunia.[e] Na kidonda che-
nye maumivu na kilicho hata-
ri[f] kikawapata watu walioku-
wa na alama ya yule mnyama
wa mwituni[g] na waliokuwa wa-
kiiabudu sanamu yake.[h]

**3** Malaika wa pili akamwaga
bakuli lake ndani ya bahari.[i]
Nayo ikawa damu[j] kama ya
mwanadamu aliyekufa, na kila
kiumbe aliye hai akafa,* ndi-
yo, vitu vilivyo ndani ya ba-
hari.[k]

**4** Malaika wa tatu akamwa-
ga bakuli lake ndani ya
mito na chemchemi za maji.*[l]
Nazo zikawa damu.[m] **5** Nika-
msikia malaika aliye juu ya
maji akisema: “Wewe, Amba-
ye uko na uliyekuwako,[n] Mshi-
kamanifu,[o] wewe ni mwadili-
fu, kwa kuwa umetoa huku-
mu hizi,[p] **6** kwa sababu wa-
liimwaga damu ya watakatifu
na ya manabii,[q] nawe umewa-
pa damu wanywe;[r] wanasta-
hili hivyo.”[s] **7** Nikasikia ma-
dhabahu ikisema: “Ndiyo, Ye-
hova* Mungu, Mweza-Yote,[t]
hukumu zako# ni za kweli na
za uadilifu.”[u]

**16:3** * Au “kila nafsi ikafa.” **16:4** * Au “mabubujiko ya maji.” **16:7** * Angalia Nyongeza A5. # Au “maamuzi yako ya hukumu.”

SURA YA 15
a Kut 40:34, 35; 1Fa 8:10, 11; Isa 6:4; Eze 44:4
b Ufu 15:1

SURA YA 16
c Ufu 16:17
d Zb 69:24; Sef 3:8
e Ufu 8:7
f Kut 9:10
g Ufu 13:16, 18
h Ufu 13:15; Ufu 19:20
i Ufu 8:8
j Kut 7:20
k Isa 57:20
l Ufu 8:10
m Kut 7:20; Zb 78:44
n Ufu 1:4
o Zb 145:17; Ufu 15:4
p Kum 32:4; Zb 119:137
q Zb 79:3
r Isa 49:26
s Ufu 18:20
t Kut 6:3
u Zb 19:9; Zb 119:137; Ufu 19:1, 2

Safu ya 2
a Ufu 8:12
b Kut 10:21; Isa 8:22
c Ufu 9:13, 14
d Yer 50:38
e Isa 44:27, 28
f Ufu 12:3
g Ufu 13:11, 13
h Ufu 19:19
i Isa 13:6; Yer 25:33; Eze 30:3; Yoe 1:15; Yoe 2:1, 11; Sef 1:15; 2Pe 3:11, 12
j 1Th 5:2; 2Pe 3:10
k Lu 21:36

**8** Malaika wa nne akamwa-
ga bakuli lake juu ya jua,[a]
nalo jua likapewa ruhusa ya
kuwaunguza watu kwa moto.
**9** Na wale watu wakaunguzwa
na joto hilo kali, lakini wakali-
kufuru jina la Mungu, aliye na
mamlaka juu ya mapigo haya,
nao hawakutubu wala kumpa
utukufu.

**10** Malaika wa tano aka-
mwaga bakuli lake juu ya kiti
cha ufalme cha yule mnya-
ma wa mwituni. Na ufalme
wake ukatiwa giza,[b] nao wa-
kaanza kuzitafuna ndimi zao
kwa sababu ya maumivu yao,
**11** lakini wakamkufuru Mu-
ngu wa mbinguni kwa sababu
ya maumivu yao na vidonda
vyao, nao hawakutubu mate-
ndo yao.

**12** Malaika wa sita akamwa-
ga bakuli lake juu ya mto mku-
bwa Efrati,[c] na maji yake ya-
kakauka[d] ili kutayarisha njia
kwa ajili ya wafalme[e] wanao-
toka mashariki.*

**13** Nami nikaona maneno
matatu machafu yaliyoongo-
zwa na roho* ambayo yalione-
kana kama vyura yakitoka ka-
tika kinywa cha yule joka[f] na
katika kinywa cha yule mnya-
ma wa mwituni na katika ki-
nywa cha yule nabii wa uwo-
ngo. **14** Kwa kweli, hayo ni
maneno yanayoongozwa na
roho waovu nayo yanafa-
nya ishara,[g] nayo yanakwenda
kwa wafalme wa dunia nzi-
ma inayokaliwa, ili kuwakusa-
nya pamoja kwa vita[h] vya siku
kuu ya Mungu Mweza-Yote.[i]

**15** “Tazama! Ninakuja kama
mwizi.[j] Mwenye furaha ni yule
anayekaa macho[k] na kutunza

**16:12** * Au “mawio ya jua.” **16:13** * Tnn., “roho waovu.”

mavazi yake ya nje, ili asije
akatembea uchi na watu wai-
tazame aibu yake.”[a]
**16** Nayo yakawakusanya pa-
moja mahali panapoitwa kati-
ka Kiebrania Har-Magedoni.*[b]
**17** Malaika wa saba aka-
mwaga bakuli lake juu ya
hewa. Ndipo sauti kubwa ika-
tokea katika patakatifu[c] kwe-
nye kile kiti cha ufalme, iki-
sema: “Imetimia!” **18** Kuka-
wa na radi na sauti na ngu-
rumo, na kukatokea tetemeko
kubwa la ardhi ambalo ha-
lijawahi kutokea tangu wa-
nadamu walipoumbwa dunia-
ni,[d] tetemeko hilo la ardhi lili-
kuwa kubwa sana na lilienea
sana. **19** Lile jiji kubwa[e] lika-
pasuka na kuwa sehemu tatu,
na majiji ya mataifa yakaa-
nguka; na Babiloni Mkubwa[f]
akakumbukwa mbele za Mu-
ngu, ili kumpa kikombe cha
divai cha hasira ya ghadhabu
yake.[g] **20** Pia, kila kisiwa ki-
katoweka, na milima haikupa-
tikana tena.[h] **21** Ndipo mvua
kubwa ya mawe, kila jiwe liki-
wa na uzito wa karibu talanta
moja,* ikanyesha kutoka mbi-
nguni juu ya watu,[i] nao watu
wakamkufuru Mungu kwa sa-
babu ya lile pigo la mvua ya
mawe,[j] kwa kuwa pigo hilo li-
likuwa kubwa mno.

**17** Mmoja wa wale malai-
ka saba waliokuwa na
mabakuli saba[k] akaja na ku-
niambia: “Njoo, nitakuonye-
sha hukumu dhidi ya yule ka-
haba mkubwa anayekaa juu ya
maji mengi,[l] **2** ambaye wafal-
me wa dunia walifanya uashe-
rati* naye,[a] na watu wanaokaa
duniani walileweshwa kwa di-
vai ya uasherati# wake.”[b]
**3** Naye akanichukua kati-
ka nguvu za roho akanipele-
ka nyikani. Nami nikamwo-
na mwanamke ameketi juu ya
mnyama wa mwituni mwenye
rangi nyekundu aliyejaa ma-
jina ya makufuru na aliyeku-
wa na vichwa saba na pembe
kumi. **4** Yule mwanamke ali-
kuwa amevaa nguo za rangi ya
zambarau[c] na nyekundu, naye
alikuwa amepambwa kwa dha-
habu na mawe ya thamani na
lulu,[d] na mkononi mwake ali-
kuwa na kikombe cha dhaha-
bu kilichojaa machukizo na
mambo machafu ya uashera-
ti# wake. **5** Alikuwa amea-
ndikwa kwenye paji la uso
wake jina la fumbo: “Babilo-
ni Mkubwa, mama wa maka-
haba[e] na wa machukizo ya du-
nia.”[f] **6** Nami nikaona kwa-
mba yule mwanamke amelewa
damu ya watakatifu na damu
ya mashahidi wa Yesu.[g]
Basi, nilipomwona nilisha-
ngaa sana. **7** Ndipo yule ma-
laika akaniambia: “Kwa nini
ulishangaa? Nitakuambia
fumbo la yule mwanamke[h] na
la yule mnyama wa mwituni
anayembeba na aliye na vi-
chwa saba na pembe kumi:[i]
**8** Mnyama wa mwituni uliye-
mwona alikuwako, lakini hayu-
ko, na bado yuko karibu
kupanda kutoka katika shimo
refu lisilo na mwisho,*[j]
naye ataenda kwenye uhari-
bifu. Na watu wanaokaa du-
niani ambao majina yao

---

**16:16** *Neno la Kigiriki, *Har Ma·ge·don′,* kutokana na neno la Kiebrania linalomaanisha “Mlima wa Megido.” **16:21** *Talanta ya Kigiriki ilikuwa sawa na kilogramu 20.4. Angalia Nyongeza B14.

**17:2** *Angalia Kamusi, uku. 2012. **17:2, 4** #Neno la Kigiriki *pornei′a.* Angalia Kamusi, uku. 2012. **17:8** *Au “abiso.” Angalia Kamusi, uku. 2012.

---

**SURA YA 16**
*a* Ufu 3:18
*b* 2Nya 35:22, Zek 12:11, Ufu 19:19
*c* Ufu 16:1
*d* Eze 38:19, Da 12:1, Ebr 12:26
*e* Ufu 17:18
*f* Ufu 18:2
*g* Yer 25:15, Ufu 15:7
*h* Ufu 6:14
*i* Ayu 38:22, 23
*j* Kut 9:24

**SURA YA 17**
*k* Ufu 16:1
*l* Yer 51:13, Ufu 17:15, Ufu 19:2

**Safu ya 2**
*a* Yak 4:4, Ufu 18:9
*b* Yer 51:7, Ufu 14:8, Ufu 18:3
*c* Lu 16:19
*d* Ufu 18:11, 12, Ufu 18:19
*e* Ufu 19:2
*f* Ufu 18:5
*g* Ufu 6:9, Ufu 18:24, Ufu 19:2
*h* Ufu 17:5
*i* Ufu 17:3
*j* Ufu 20:1

hayajaandikwa katika kitabu
cha kukunjwa cha uzima[a] ta-
ngu kuwekwa msingi wa uli-
mwengu watashangaa wataka-
poona jinsi yule mnyama wa
mwituni alivyokuwako, lakini
hayuko, na bado atakuwapo.
**9** "Hilo linahitaji akili ye-
nye hekima: Vile vichwa saba[b]
vinamaanisha milima saba,
ambapo yule mwanamke hu-
keti juu yake. **10** Na kuna
wafalme saba: Watano wamea-
nguka, mmoja yuko, na yule
mwingine bado hajafika; laki-
ni atakapofika, lazima akae
kwa muda mfupi. **11** Na yule
mnyama wa mwituni aliyeku-
wako lakini hayuko,[c] yeye
pia ni mfalme wa nane, lakini
anatokana na wale saba, naye
anaenda zake kwenye uha-
ribifu.
**12** "Pembe kumi ulizoona
zinamaanisha wafalme kumi
ambao bado hawajapokea
ufalme, lakini wanapokea
mamlaka wakiwa wafalme
kwa saa moja pamoja na yule
mnyama wa mwituni. **13** Hao
wana wazo moja, kwa hiyo wa-
nampa yule mnyama wa mwi-
tuni nguvu na mamlaka yao.
**14** Nao watapigana na Mwa-
nakondoo,[d] lakini kwa saba-
bu yeye ni Bwana wa mabwana
na Mfalme wa wafalme,[e] Mwa-
nakondoo atawashinda.[f] Pia,
wale walio pamoja naye walioi-
twa na waliochaguliwa na wa-
lio waaminifu watawashinda."[g]
**15** Akaniambia: "Yale maji
uliyoyaona, ambapo yule ka-
haba ameketi, yanamaani-
sha jamii za watu na umati
na mataifa na lugha.[h] **16** Na
zile pembe kumi[i] ulizoona,
na yule mnyama wa mwitu-
ni,[j] hao watamchukia yule ka-
haba[k] na kumfanya kuwa uki-
wa na uchi, nao watakula nya-
ma yake na kumteketeza kabi-
sa kwa moto.[a] **17** Kwa maana
Mungu alitia hilo ndani ya mio-
yo yao ili kutekeleza wazo
lake,[b] ndiyo, kutekeleza lile
wazo lao moja kwa kumpa yule
mnyama wa mwituni[c] ufalme
wao, mpaka maneno ya Mu-
ngu yatakapokwisha kutimi-
zwa. **18** Na yule mwanamke[d]
uliyemwona anamaanisha lile
jiji kubwa lililo na ufalme juu
ya wafalme wa dunia."

**18** Baada ya hayo nika-
mwona malaika mwingi-
ne akishuka kutoka mbinguni,
mwenye mamlaka kubwa, na
dunia ikatiwa nuru kwa utu-
kufu wake. **2** Naye akasema
kwa sauti yenye nguvu:
"Ameanguka! Babiloni Mku-
bwa ameanguka,[e] naye ameku-
wa makao ya roho waovu na
mahali pa kuvizia pa kila roho
mchafu* na kila ndege mchafu
anayechukiwa![f] **3** Kwa saba-
bu ya divai ya hamu* ya uashe-
rati# wake, mataifa yote ya-
menaswa,[g] na wafalme wa du-
nia walifanya uasherati naye,[h]
na wafanyabiashara△ wa dunia
walikuwa matajiri kutokana
na nguvu za anasa yake isiyo
na aibu."
**4** Nami nikasikia sauti nyi-
ngine kutoka mbinguni ikise-
ma: "Tokeni kwake, watu wa-
ngu,[i] ikiwa hamtaki kushiriki
pamoja naye dhambi zake, na
ikiwa hamtaki kupokea sehe-
mu ya mapigo yake.[j] **5** Kwa
maana dhambi zake zimeku-
sanyika pamoja mpaka mbi-
nguni,[k] naye Mungu ame-

**18:2** * Au labda, "pumzi chafu; maneno yaliyoongozwa na roho." **18:3** * Au "hasira." # Neno la Kigiriki *pornei′a.* Angalia Kamusi, uku. 2012. △ Au "wafanyabiashara wanaosafiri."

SURA YA 17
a Kut 32:32, Zb 69:28, Flp 4:3
b Ufu 17:7
c Ufu 17:8
d Yoh 1:29, Ufu 5:6
e Mt 28:18, Mdo 2:36, 1Ti 6:15
f Ufu 19:11, 15
g Ro 16:20
h Isa 57:20, Yer 51:13
i Ufu 17:12
j Ufu 17:8
k Ufu 17:7

Safu ya 2
a Law 21:9, Ufu 18:8
b Yos 11:19, 20, Met 21:1
c Ufu 17:12
d Ufu 17:5

SURA YA 18
e Isa 21:9, Yer 51:8, Ufu 14:8
f Isa 13:21, Yer 50:39
g Yer 51:7
h Ufu 17:1, 2
i Isa 48:20, Isa 52:11, Yer 50:8
j Yer 51:6, 45, 2Ko 6:17
k Yer 51:9

kumbuka matendo yake yasi-
yo ya haki.*[a] **6** Mlipeni kama
alivyowatendea wengine,[b] ndi-
yo, mlipeni mara mbili kwa
yale aliyotenda;[c] katika kiko-
mbe[d] alichochanganya, mti-
lieni mchanganyiko mara
mbili.[e] **7** Kwa kadiri alivyoji-
tukuza na kuishi katika ana-
sa isiyo na aibu, kwa kadiri
hiyo mpeni mateso na mao-
mbolezo. Kwa maana anae-
ndelea kusema moyoni mwa-
ke: 'Ninaketi nikiwa mal-
kia, mimi si mjane, nami si-
taona maombolezo kamwe.'[f]
**8** Hiyo ndiyo sababu mapi-
go yake yatakuja katika siku
moja, kifo na kuomboleza na
njaa kali, naye atateketezwa
kabisa kwa moto,[g] kwa saba-
bu Yehova* Mungu, aliyemhu-
kumu, ni mwenye nguvu.[h]

**9** "Na wafalme wa dunia
waliofanya uasherati* naye na
kuishi naye katika anasa isi-
yo na aibu watalia na kujipiga-
piga kwa huzuni kwa saba-
bu yake watakapoona mo-
shi unaotokana na kuteke-
tea kwake. **10** Watasimama
mbali kwa sababu ya kuogo-
pa kuteseka kwake na kuse-
ma: 'Ole, ole, wewe jiji kubwa,[i]
Babiloni wewe jiji lenye ngu-
vu, kwa sababu hukumu yako
imefika katika saa moja!'

**11** "Pia, wafanyabiashara
wa dunia wanalia na kuombo-
leza kwa sababu yake, kwa
kuwa hakuna yeyote wa kunu-
nua tena bidhaa zao zilizojaa,
**12** mizigo iliyojaa ya dhaha-
bu, fedha, mawe ya thama-
ni, lulu, kitani bora, vitambaa
vya zambarau, hariri, na vita-
mbaa vyekundu; na kila kitu
kilichotengenezwa kwa mbao
zenye manukato; na kila aina
ya kitu kilichotengenezwa
kwa pembe za tembo, na kwa
mbao za thamani, shaba, chu-
ma, na marumaru; **13** pia
mdalasini, viungo vya Kihi-
ndi, uvumba, mafuta yenye
marashi, ubani, divai, mafu-
ta ya zeituni, unga laini, nga-
no, ng'ombe, kondoo, farasi,
magari, watumwa, na uhai wa
binadamu.* **14** Ndiyo, tunda
zuri ulilotamani* limekuacha,
na vitu vyote vitamu na vitu
vyenye fahari vimetoweka ku-
toka kwako, navyo havitapati-
kana tena kamwe.

**15** "Wafanyabiashara wa-
liouza vitu hivyo, waliopa-
ta utajiri kutokana naye, wa-
tasimama mbali kwa sababu
ya kuogopa kuteseka kwake
nao watalia na kuomboleza,
**16** wakisema: 'Ole, ole, lile jiji
kubwa lililovaa kitani bora, za-
mbarau, na kitambaa cheku-
ndu, na lililopambwa sana kwa
mapambo ya dhahabu, mawe
ya thamani, na lulu,[a] **17** kwa
sababu katika saa moja mali
nyingi hivyo zimeharibiwa!'

"Na kila kapteni wa meli na
kila mtu anayesafiri bahari-
ni na mabaharia na wale wote
ambao hupata riziki baharini
walisimama mbali **18** na ku-
sema kwa sauti kubwa huku
wakitazama moshi uliotoka-
na na kuteketezwa kwake: 'Ni
jiji gani lililo kama lile jiji ku-
bwa?' **19** Wakatupa mavumbi
juu ya vichwa vyao na kupa-
za kilio, wakilia na kuombole-
za, wakisema: 'Ole, ole, lile jiji
kubwa, ambalo wale wote wa-
liokuwa na meli baharini wa-
likuwa matajiri kutokana na

**SURA YA 18**
*a* Ufu 16:19
*b* Yer 50:29; 2Th 1:6
*c* Zb 137:8; Yer 50:15
*d* Zb 75:8
*e* Ufu 16:19
*f* Isa 47:7-9
*g* Law 21:9
*h* Yer 50:34
*i* Da 4:30

**Safu ya 2**
*a* Ufu 17:4

---

**18:5** *Au "uhalifu wake." **18:8** *Angalia Nyongeza A5. **18:9** *Angalia Kamusi, uku. 2012.

**18:13** *Au "nafsi za binadamu." **18:14** *Au "ambalo nafsi yako ililitamani."

utajiri wake, kwa sababu kati-
ka saa moja ameharibiwa!'[a]
**20** "Furahini kwa sababu
yake, enyi mbingu,[b] pia ninyi
watakatifu[c] na mitume na ma-
nabii, kwa sababu Mungu
ametangaza hukumu juu yake
kwa ajili yenu!"[d]
**21** Na malaika mwenye ngu-
vu akainua jiwe lililo kama
jiwe kubwa la kusagia na kuli-
tupa baharini, akisema: "Hivi
ndivyo Babiloni lile jiji ku-
bwa litakavyotupwa chini
kwa kasi sana, naye hatapa-
tikana tena.[e] **22** Na sauti ya
waimbaji ambao hufuatanisha
sauti zao kwa kinubi, ya wa-
namuziki, ya wapiga-filimbi,
na ya wapiga-tarumbeta hai-
tasikiwa tena ndani yako. Na
hakuna fundi anayefanya kazi
yoyote atakayepatikana tena
ndani yako, na hakuna sauti
ya jiwe la kusagia itakayosiki-
wa tena ndani yako. **23** Ha-
kuna nuru ya taa itakayoa-
ngaza tena ndani yako, na ha-
kuna sauti ya bwana harusi
na bibi harusi itakayosikiwa
tena ndani yako; kwa kuwa
wafanyabiashara wako wali-
kuwa watu wenye vyeo vya
juu duniani, kwa maana
mataifa yote yalipotoshwa
kwa mazoea yako ya kuwasi-
liana na roho.[f] **24** Ndiyo,
ndani yake ilipatikana damu
ya manabii na ya watakatifu[g]
na ya wale wote ambao wa-
meuawa duniani."[h]

**19** Baada ya hayo ni-
kasikia kitu kama sau-
ti kubwa ya umati mkubwa
mbinguni. Wakasema: "Msi-
funi Yah!*[i] Wokovu na utu-
kufu na nguvu ni za Mungu
wetu, **2** kwa sababu huku-
mu zake ni za kweli na za ua-
dilifu.[a] Kwa maana ameteke-
leza hukumu juu ya yule ka-
haba mkubwa aliyeipotosha
dunia kwa uasherati* wake,
naye amelipiza kisasi damu ya
watumwa wake iliyo mkononi
mwake."#[b] **3** Na papo hapo,
wakasema kwa mara ya pili:
"Msifuni Yah!*[c] Na moshi ku-
toka kwake# unaendelea ku-
panda milele na milele."[d]
**4** Na wale wazee 24[e] na wale
viumbe hai wanne[f] wakaangu-
ka chini na kumwabudu Mu-
ngu anayeketi kwenye kiti cha
ufalme na kusema: "Amina!
Msifuni Yah!"*[g]
**5** Pia, sauti ikatoka katika
kile kiti cha ufalme na
kusema: "Endeleeni kumsifu
Mungu wetu, enyi nyote wa-
tumwa wake[h] mnaomwogopa,
wadogo kwa wakubwa."[i]
**6** Nami nikasikia kitu kama
sauti ya umati mkubwa na
kama sauti ya maji mengi na
kama sauti ya ngurumo nzi-
to. Wakasema: "Msifuni Yah,*[j]
kwa sababu Yehova# Mu-
ngu wetu, Mweza-Yote,[k] amea-
nza kutawala akiwa mfalme![l]
**7** Acheni tufurahi na tuwe
na shangwe nyingi na tumpe
utukufu, kwa sababu ndoa ya
Mwanakondoo imefika na mke
wake amejitayarisha. **8** Ndi-
yo, ameruhusiwa kuvaa kita-
ni bora, changavu, safi—kwa
maana hicho kitani bora kina-
maanisha matendo ya uadilifu
ya watakatifu."[m]
**9** Naye ananiambia, "Andi-
ka: Wenye furaha ni wale wa-

**19:1, 3, 4, 6** *Au "Haleluya!" "Yah" ni ufupisho wa jina Yehova.

**19:2** *Neno la Kigiriki *pornei′a.* Angalia Kamusi, uku. 2012. #Tnn., "kutoka mkononi mwake." **19:3** #Yaani, "kutoka kwa Babiloni." **19:6** #Angalia Nyongeza A5.

**SURA YA 18**
*a* Isa 47:11
*b* Yer 51:48
*c* Ufu 14:12
*d* Kum 32:43, Ro 12:19, Ufu 6:9, 10, Ufu 19:1, 2
*e* Yer 51:63, 64
*f* Isa 47:9, Gal 5:19, 20
*g* Ufu 6:9, 10, Ufu 16:5, 6
*h* Mwa 9:6, Yer 51:49

**SURA YA 19**
*i* Zb 150:6

**Safu ya 2**
*a* Kum 32:4, Zb 19:9, Ufu 15:3
*b* Kum 32:43, 2Fa 9:7, Zb 79:10, Ufu 18:20, 24
*c* Zb 117:1
*d* Isa 34:10
*e* Ufu 4:4
*f* Ufu 4:6
*g* Zb 106:48
*h* Zb 134:1, Zb 135:1
*i* Zb 115:13
*j* Zb 113:1
*k* Kut 6:3
*l* Zb 97:1, Isa 52:7, Ufu 11:15
*m* Isa 61:10, Efe 5:25-27, Ufu 14:4

lioalikwa kwenye mlo wa jioni
wa ndoa ya Mwanakondoo.”[a]
Pia, ananiambia: “Hayo ndiyo
maneno ya kweli ya Mungu.”
**10** Ndipo nikaanguka chini
mbele ya miguu yake ili ku-
mwabudu. Lakini ananiambia:
“Uwe mwangalifu! Usifanye
hivyo![b] Mimi ni mtumwa mwe-
nzako tu na wa ndugu zako
walio na kazi ya kutoa usha-
hidi kumhusu Yesu.[c] Mwabu-
du Mungu![d] Kwa maana kutoa
ushahidi kumhusu Yesu ndilo
kusudi la unabii.”[e]

**11** Nami nikaona mbingu
imefunguliwa, na tazama! fa-
rasi mweupe.[f] Na yule aliye-
keti juu yake anaitwa Mwami-
nifu[g] na wa Kweli,[h] naye ana-
hukumu na kupigana vita kwa
uadilifu.[i] **12** Macho yake ni
mwali wa moto,[j] na juu ya ki-
chwa chake kuna mataji me-
ngi.* Ana jina lililoandikwa
ambalo hakuna yeyote anaye-
lijua isipokuwa yeye mwenye-
we, **13** naye amevaa vazi la
nje lililo na damu,* na jina
analoitwa ni Neno[k] la Mungu.
**14** Pia, majeshi ya mbingu-
ni yalikuwa yakimfuata juu ya
farasi weupe, nayo yalikuwa
yamevaa kitani bora cheupe,
safi. **15** Na kinywani mwa-
ke upanga mrefu mkali una-
chomoza,[l] upanga ambao ata-
tumia kuyapiga mataifa, naye
atawachunga kwa fimbo ya
chuma.[m] Isitoshe, anakanya-
ga shinikizo la divai ya ha-
sira ya ghadhabu ya Mungu
Mweza-Yote.[n] **16** Na kwenye
vazi lake la nje, ndiyo, kwenye
paja lake, ana jina lililoandi-
kwa, Mfalme wa wafalme na
Bwana wa mabwana.[o]

**17** Nikaona pia malaika
amesimama katika jua, naye
akaita kwa sauti kubwa na
kuwaambia ndege wote wa-
naoruka katikati ya mbingu:*
“Njooni hapa, mkusanyike pa-
moja kwenye mlo mkubwa wa
jioni wa Mungu,[a] **18** ili mle
nyama za wafalme na nyama
za viongozi wa kijeshi na nya-
ma za watu wenye nguvu[b] na
nyama za farasi na za wale
wanaoketi juu yao,[c] na nyama
za wote, za watu huru na vile-
vile za watumwa na za wado-
go kwa wakubwa.”

**19** Nami nikamwona yule
mnyama wa mwituni na wafal-
me wa dunia na majeshi yao
wamekusanyika pamoja ili ku-
pigana vita na yule anayeke-
ti juu ya farasi na jeshi lake.[d]
**20** Na yule mnyama wa mwi-
tuni akakamatwa, na yule na-
bii[e] wa uwongo pamoja naye,
aliyefanya mbele yake ishara
alizotumia kuwapotosha wale
waliopokea alama ya yule
mnyama wa mwituni[f] na wale
wanaoiabudu sanamu yake.[g]
Wakiwa bado hai, wote wa-
wili walitupwa ndani ya ziwa
la moto linalowaka kwa kibe-
riti.[h] **21** Lakini wale wengi-
ne wakauawa kwa ule upanga
mrefu unaochomoza kinywani
mwa yule anayeketi juu ya fa-
rasi.[i] Na ndege wote wakashi-
ba kutokana na nyama zao.[j]

**20** Nami nikamwona malai-
ka akishuka kutoka
mbinguni akiwa na ufunguo
wa shimo refu lisilo na mwi-
sho*[k] na mnyororo mkubwa
mkononi mwake. **2** Akamka-
mata yule joka,[l] yule nyoka
wa zamani,[m] ambaye ni Ibilisi[n]

**SURA YA 19**
a Mt 22:2; Mt 25:10
b Mdo 10:25, 26; Ufu 22:8, 9
c Mt 28:19, 20; Mdo 1:8
d Mt 4:10; Yoh 4:23
e Lu 24:27; Mdo 10:43; 1Pe 1:10, 11
f Ufu 6:2
g Ufu 1:5
h Yoh 1:14; Ufu 3:14
i Isa 11:4, 5; Ebr 1:8, 9
j Ufu 1:13, 14
k Yoh 1:1
l 2Th 2:8; Ufu 1:13, 16
m Zb 2:9; Ufu 2:26, 27
n Yoe 3:13; Ufu 14:19, 20
o Mt 28:18; Flp 2:9-11; 1Ti 6:15; Ufu 17:14

**Safu ya 2**
a Eze 39:4, 17
b Eze 39:18
c Eze 39:20
d Ufu 16:14, 16
e Ufu 16:13
f Ufu 13:16, 17
g Ufu 13:15
h Mt 10:28; 2Pe 2:6; Yud 7; Ufu 20:14
i Ufu 2:16; Ufu 6:2
j Eze 39:4

**SURA YA 20**
k Ufu 9:1
l Ufu 12:3
m Mwa 3:1
n Yoh 8:44

---

**19:12** * Au “tepe nyingi za kichwani za kifalme.” **19:13** * Au labda, “lililonyunyiziwa damu.”

**19:17** * Au “katikati ya anga; juu.” **20:1** * Au “abiso.” Angalia Kamusi, uku. 2012.

na Shetani,[a] na kumfunga
kwa miaka 1,000. **3** Naye
akamtupa katika shimo refu
lisilo na mwisho*[b] akalifunga
na kulitia muhuri juu yake, ili
asipotoshe mataifa tena mpa-
ka ile miaka 1,000 itakapokwi-
sha. Baada ya hapo atafungu-
liwa kwa muda mfupi.[c]

**4** Nami nikaona viti vya
ufalme, na wale walioketi kwe-
nye viti hivyo wakapewa
mamlaka ya kuhukumu. Ndi-
yo, niliona nafsi* za wale wa-
liouawa# kwa sababu ya usha-
hidi waliotoa kumhusu Yesu
na kwa sababu ya kusema ku-
mhusu Mungu, na wale
ambao hawakumwabudu yule
mnyama wa mwituni au sana-
mu yake na ambao hawaku-
pokea ile alama kwenye paji
la uso wao na kwenye mkono
wao.[d] Nao wakawa hai na ku-
tawala wakiwa wafalme pamo-
ja na Kristo[e] kwa miaka 1,000.
**5** (Wale wafu[f] wengine hawa-
kuwa hai mpaka ile miaka
1,000 ilipokwisha.) Huo ndio
ufufuo wa kwanza.[g] **6** Mwe-
nye furaha na mtakatifu ni ye-
yote aliye na sehemu katika
ufufuo wa kwanza;[h] kifo cha
pili[i] hakina mamlaka juu ya
hao,[j] bali watakuwa makuha-
ni[k] wa Mungu na wa Kristo,
nao watatawala wakiwa wa-
falme pamoja naye ile miaka
1,000.[l]

**7** Sasa mara tu ile miaka
1,000 itakapokwisha, Sheta-
ni atafunguliwa kutoka kati-
ka gereza lake, **8** naye atae-
nda kuyapotosha yale matai-
fa yaliyo katika pembe nne
za dunia, Gogu na Magogu, ili
kuwakusanya pamoja kwa aji-
li ya vita. Idadi yao ni kama
mchanga wa bahari. **9** Nao
wakaenda katika dunia yote
na kuizunguka kambi ya wata-
katifu na lile jiji linalopendwa.
Lakini moto ukashuka kuto-
ka mbinguni na kuwatekete-
za.[a] **10** Na Ibilisi aliyekuwa
akiwapotosha alitupwa ndani
ya lile ziwa la moto na kiberi-
ti, ambamo wote wawili, yule
mnyama wa mwituni[b] na yule
nabii wa uwongo, tayari wali-
kuwa;[c] nao watateswa* mcha-
na na usiku milele na milele.

**11** Nami nikaona kiti cha
ufalme kikubwa cheupe na
Yule aliyeketi juu yake.[d] Du-
nia na mbingu zikatoweka ku-
toka mbele zake,[e] na haziku-
patikana tena. **12** Nami ni-
kawaona wafu, wakubwa kwa
wadogo, wakiwa wamesi-
mama mbele ya kile kiti cha
ufalme, na vitabu vya kuku-
njwa vikafunguliwa. Lakini
kitabu kingine cha kukunjwa
kikafunguliwa; hicho ni kita-
bu cha uzima.[f] Wafu wakahu-
kumiwa kutokana na yale
mambo yaliyoandikwa katika
vile vitabu kulingana na mate-
ndo yao.[g] **13** Na bahari ika-
watoa wafu waliokuwa ndani
yake, na kifo na Kaburi* vika-
watoa wafu waliokuwa ndani
yake, nao wakahukumiwa kila
mmoja kulingana na matendo
yake.[h] **14** Na kifo na Kabu-
ri* vikatupwa ndani ya lile
ziwa la moto.[i] Hilo linamaa-
nisha kifo cha pili,[j] lile ziwa
la moto.[k] **15** Zaidi ya hayo,
yeyote ambaye hakupatikana
ameandikwa katika kile kita-

**SURA YA 20**
*a* Zek 3:1; Ufu 12:9
*b* Ufu 9:11
*c* Ufu 20:7
*d* Ufu 13:15-17
*e* Mt 19:28; Lu 22:28-30; 2Ti 2:12; Ufu 1:6
*f* Mdo 24:15
*g* 1Ko 15:23, 52; Flp 3:10, 11; 1Th 4:16
*h* Ufu 14:13
*i* Ufu 2:11; Ufu 20:14
*j* 1Ko 15:54
*k* 1Pe 2:9
*l* Ufu 1:6; Ufu 5:9, 10

**Safu ya 2**
*a* 2Fa 1:10
*b* Ufu 13:1
*c* Ufu 19:20
*d* Ufu 4:2, 3
*e* 2Pe 3:7
*f* Kut 32:33; Zb 69:28; Da 12:1
*g* Yoh 5:28, 29
*h* Mdo 10:42
*i* Isa 25:8; 1Ko 15:26
*j* Ufu 2:11; Ufu 20:6
*k* Mt 5:22; Mt 18:9; Ufu 21:8

**20:3** *Au "abiso." Angalia Kamusi, uku. 2012. **20:4** *Angalia Kamusi, uku. 2012 na Maelezo ya chini ya Ufu 6:9. #Tnn.," waliouawa kwa shoka."

**20:10** *Au "watazuiliwa; watafungwa gerezani." **20:13, 14** *Au "Hadesi." Angalia Kamusi, uku. 2012.

bu cha uzima[a] alitupwa ndani
ya lile ziwa la moto.[b]

**21** Nami nikaona mbingu
mpya na dunia mpya;[c]
kwa maana mbingu ya kwanza
na dunia ya kwanza zilikuwa
zimepitilia mbali,[d] na bahari[e]
haipo tena. **2** Pia, nikaona
lile jiji takatifu, Yerusalemu
Jipya, likishuka kutoka mbi-
nguni kwa Mungu[f] likiwa li-
metayarishwa kama bibi ha-
rusi aliyepambwa kwa ajili ya
mume wake.[g] **3** Ndipo nika-
sikia sauti kubwa kutoka ka-
tika kile kiti cha ufalme iki-
sema: “Tazama! Hema la Mu-
ngu liko pamoja na wanada-
mu, naye atakaa pamoja nao,
nao watakuwa watu wake. Na
Mungu mwenyewe atakuwa
pamoja nao.[h] **4** Naye atafuta
kila chozi kutoka katika ma-
cho yao,[i] na kifo hakitakuwa-
po tena,[j] wala maombolezo
wala kilio wala maumivu ha-
yatakuwapo tena.[k] Mambo ya
zamani yamepitilia mbali.”

**5** Na Yule aliyeketi kwenye
kiti cha ufalme[l] akasema: “Ta-
zama! Ninafanya vitu vyote
kuwa vipya.”[m] Pia anasema:
“Andika, kwa maana maneno
haya ni ya uaminifu* na ya
kweli.” **6** Naye akaniambia:
“Yametimia! Mimi ndiye Alfa
na Omega,* mwanzo na mwi-
sho.[n] Yeyote aliye na kiu nita-
mpa maji bure# kutoka kwe-
nye chemchemi△ ya maji ya
uzima.[o] **7** Yeyote anayeshi-
nda atarithi vitu hivi, nami ni-
takuwa Mungu wake naye ata-
kuwa mwanangu. **8** Lakini
kuhusu waoga na wale wasio
na imani[a] na wale wenye ku-
chukiza katika uchafu wao
na wauaji[b] na waasherati*[c] na
wale wanaozoea kuwasiliana
na roho na wanaoabudu sana-
mu na waongo wote,[d] fungu
lao litakuwa ndani ya lile ziwa
linalowaka moto na kiberi-
ti.[e] Hili linamaanisha kifo cha
pili.”[f]

**9** Mmoja wa wale malaika
saba waliokuwa na mabaku-
li saba yaliyojaa mapigo saba
ya mwisho[g] akaja na kunia-
mbia: “Njoo, nami nitakuonye-
sha bibi harusi, mke wa Mwa-
nakondoo.”[h] **10** Basi akani-
chukua katika nguvu za
roho akanipeleka kwenye mli-
ma mkubwa na mrefu sana,
naye akanionyesha lile jiji ta-
katifu Yerusalemu likishuka
kutoka mbinguni kwa Mungu[i]
**11** na likiwa na utukufu wa
Mungu.[j] Mwangaza wake uli-
kuwa kama jiwe la thamani
zaidi, kama jiwe la yaspi lenye
kung’aa kwa uangavu kama
fuwele.[k] **12** Lilikuwa na uku-
ta mkubwa na mrefu sana
nalo lilikuwa na malango 12,
na malaika 12 kwenye mala-
ngo hayo, na majina ya ma-
kabila 12 ya wana wa Israe-
li yalikuwa yameandikwa kwe-
nye malango hayo. **13** Upa-
nde wa mashariki kulikuwa
na malango matatu, upande
wa kaskazini malango mata-
tu, upande wa kusini mala-
ngo matatu, na upande wa
magharibi malango matatu.[l]
**14** Ukuta wa lile jiji pia uli-
kuwa na mawe ya msingi 12,
na juu ya mawe hayo kulikuwa
na majina 12 ya mitume 12[m] wa
Mwanakondoo.

**21:5** * Au “kutegemeka.” **21:6** * Au “herufi A na Z.” Alfa ni herufi ya kwanza na Omega ni herufi ya mwisho katika alfabeti ya Kigiriki. # Au “bila gharama.” △ Au “mabubujiko.”

**21:8** * Angalia Kamusi, uku. 2012, “Uasherati.”

**SURA YA 20**
a Ufu 17:8
b Met 10:7

**SURA YA 21**
c Isa 65:17; Isa 66:22; 2Pe 3:13
d 2Pe 3:10; Ufu 20:11
e Isa 57:20
f Ufu 3:12
g Ufu 19:7
h Eze 37:27
i Ufu 7:17
j Isa 25:8; 1Ko 15:26
k Isa 35:10; Isa 65:19
l Ufu 4:2, 3
m 2Pe 3:13
n Ufu 1:8; Ufu 22:13
o Zb 36:9; Isa 55:1; Ufu 7:17; Ufu 22:1

**Safu ya 2**
a 1Yo 5:10
b 1Yo 3:15
c Efe 5:5
d Yoh 8:44
e Ufu 19:20
f Met 10:7; Ebr 10:26, 27; Ufu 2:11; Ufu 20:6
g Ufu 15:1
h Ufu 19:7
i Ebr 12:22; Ufu 3:12; Ufu 21:2
j Isa 60:1, 2
k Kut 24:9, 10
l Ufu 22:14
m Mt 10:2-4; Lu 6:13-16; Mdo 1:13

**15** Basi yule aliyekuwa aki-
zungumza nami alikuwa ame-
shika utete wa kupimia wa
dhahabu ili alipime lile jiji na
malango yake na ukuta wake.[a]
**16** Na lile jiji lilikuwa mra-
ba, na urefu wake ni mkubwa
kama upana wake. Naye akali-
pima jiji kwa utete, stadia
12,000;* urefu wake na upana
wake na kimo chake ni sawa.
**17** Pia, akapima ukuta wake,
mikono 144,* kulingana na ki-
pimo cha mwanadamu, na wa-
kati huohuo kipimo cha ma-
laika. **18** Basi ule ukuta uli-
tengenezwa kwa yaspi,[b] na jiji
lilikuwa dhahabu safi kama
kioo safi. **19** Misingi ya uku-
ta wa jiji ilikuwa imepambwa
kwa kila namna ya jiwe la tha-
mani: msingi wa kwanza uli-
kuwa yaspi, wa pili yakuti, wa
tatu kalkedoni, wa nne zuma-
ridi, **20** wa tano sardoniksi,
wa sita sardio, wa saba kriso-
lito, wa nane beroli, wa tisa
topazi, wa kumi krisopraso,
wa kumi na moja hayasinthi,
wa kumi na mbili amethisto.
**21** Pia, yale malango 12 yaliku-
wa lulu 12; kila lango lilitenge-
nezwa kwa lulu moja. Na bara-
bara kuu ya jiji ilikuwa dhaha-
bu safi, kama kioo kiangavu.

**22** Sikuona hekalu ndani
yake, kwa maana Yehova* Mu-
ngu Mweza-Yote[c] ndiye heka-
lu lake, na pia Mwanakondoo.
**23** Na lile jiji halihitaji jua
wala mwezi kuliangazia, kwa
maana utukufu wa Mungu uli-
liangazia,[d] na taa yake ilikuwa
yule Mwanakondoo.[e] **24** Na
mataifa yatatembea kwa nuru
yake,[a] na wafalme wa dunia
wataleta utukufu wao ndani
yake. **25** Malango yake ha-
yatafungwa kamwe mchana,
kwa maana hakutakuwa na
usiku humo.[b] **26** Nao watale-
ta utukufu na heshima ya ma-
taifa ndani yake.[c] **27** Lakini
chochote kilicho najisi na ye-
yote anayetenda mambo yana-
yochukiza na ya udanganyifu
hataingia kamwe humo;[d] wa-
takaoingia ni wale tu walioa-
ndikwa katika kile kitabu cha
kukunjwa cha uzima cha Mwa-
nakondoo.[e]

**22** Naye akanionyesha mto
wa maji ya uzima,[f] mwa-
ngavu kama fuwele, ukitiriri-
ka kutoka katika kiti cha ufal-
me cha Mungu na cha Mwa-
nakondoo[g] **2** ukiteremka ka-
tikati ya barabara yake kuu.
Pande zote mbili za ule mto zi-
likuwa na miti ya uzima iliyo-
zaa mazao 12 ya matunda, iki-
zaa matunda yake kila mwezi.
Na majani ya ile miti yalikuwa
ya kuponya mataifa.[h]

**3** Na hakutakuwa tena na
laana yoyote. Bali kiti cha
ufalme cha Mungu na cha
Mwanakondoo[i] kitakuwa kati-
ka jiji hilo, na watumwa wake
watamtolea utumishi mtaka-
tifu; **4** nao watauona uso
wake,[j] na jina lake litakuwa
kwenye mapaji ya nyuso zao.[k]
**5** Pia, hakutakuwa na usiku
tena,[l] na hawahitaji nuru ya
taa au ya jua, kwa maana Ye-
hova* Mungu ataangaza nuru
yake juu yao,[m] nao watatawala
wakiwa wafalme milele na mi-
lele.[n]

**6** Akaniambia: "Maneno haya
ni ya uaminifu* na ya kweli;[o]

---

**21:16** *Karibu kilomita 2,220 (maili 1,379). Stadiamu moja ilikuwa sawa na mita 185 (futi 606.95). Angalia Nyongeza B14. **21:17** *Karibu mita 64 (futi 210). Angalia Nyongeza B14. **21:22; 22:5** *Angalia Nyongeza A5.

**22:6** *Au "kutegemeka."

**SURA YA 21**
a Eze 40:3, 5
b Ufu 4:3; Ufu 21:10, 11
c Kut 6:3
d Isa 60:19, 20; Ufu 22:5
e Yoh 1:9; Mdo 26:13, 15; Ebr 1:3

**Safu ya 2**
a Isa 60:3
b Isa 60:11, 20
c Isa 60:5
d Zb 5:6; Isa 52:1; 1Ko 6:9, 10; Gal 5:19-21; Ufu 21:8
e Da 12:1; Flp 4:3; Ufu 13:8

**SURA YA 22**
f Eze 47:1
g Yoh 1:29
h Eze 47:12
i Ufu 3:21
j Mt 5:8
k Ufu 14:1
l Ufu 21:25
m Isa 60:19, 20; 1Yo 1:5
n Da 7:18; Ufu 3:21
o Tit 1:2

ndiyo, Yehova,* Mungu aliye-
waongoza manabii,[a] alimtuma
malaika wake ili kuwaonyesha
watumwa wake mambo amba-
yo lazima yatendeke upesi.
**7** Tazama! Ninakuja upesi.[b]
Mwenye furaha ni yeyote ana-
yeshika maneno ya unabii wa
kitabu hiki cha kukunjwa."[c]

**8** Basi mimi, Yohana, ndiye
niliyekuwa nikisikia na kuo-
na mambo haya. Niliposikia
na kuyaona, nikaanguka chini
kuabudu miguuni pa yule ma-
laika aliyekuwa akinionye-
sha mambo haya. **9** Lakini
yeye akaniambia: "Uwe mwa-
ngalifu! Usifanye hivyo! Mimi
ni mtumwa mwenzako tu
na wa ndugu zako manabii na
wa wale wanaoshika maneno
ya kitabu hiki cha kukunjwa.
Mwabudu Mungu."[d]

**10** Pia akaniambia: "Usiya-
tie muhuri maneno ya unabii
wa kitabu hiki cha kukunjwa,
kwa maana wakati uliowekwa
uko karibu. **11** Yule anaye-
tenda ukosefu wa uadilifu na
aendelee kutenda ukosefu wa
uadilifu, na mwenye uchafu
aendelee katika uchafu wake;
lakini mwadilifu na aendelee
kufanya uadilifu, na mtakati-
fu aendelee katika utakatifu.

**12** "'Tazama! Ninakuja upe-
si, nikiwa na thawabu nina-
yotoa, ili kumlipa kila mmoja
kulingana na matendo yake.[e]
**13** Mimi ndiye Alfa na Ome-
ga,*[f] wa kwanza na wa
mwisho, mwanzo na mwisho.
**14** Wenye furaha ni wale wa-
naofua kanzu zao,[g] ili wawe
na mamlaka ya kwenda kwe-
nye miti ya uzima[a] na wa-
weze kuingia katika jiji ku-
pitia malango yake.[b] **15** Nje
kuna mbwa* na wale walio
na mazoea ya kuwasiliana
na roho, waasherati,# wauaji,
waabudu-sanamu, na kila mtu
anayependa uwongo na aliye
na mazoea ya kusema uwo-
ngo.'[c]

**16** "'Mimi, Yesu, nilimtuma
malaika wangu kuwatolea ni-
nyi ushahidi kuhusu mambo
haya kwa ajili ya makutaniko.
Mimi ndiye mzizi na uzao wa
Daudi[d] na nyota nyangavu ya
asubuhi.'"[e]

**17** Na roho na bibi harusi[f]
huendelea kusema, "Njoo!" na
yeyote anayesikia na aseme,
"Njoo!" na yeyote aliye na kiu
aje;[g] yeyote anayetaka achu-
kue maji ya uzima bure.[h]

**18** "Ninamtolea ushahidi
kila mtu anayesikia maneno
ya unabii wa kitabu hiki cha
kukunjwa: Yeyote akiongeza
kwenye mambo haya,[i] Mungu
atamwongezea mapigo yali-
yoandikwa katika kitabu hiki;[j]
**19** na yeyote akiondoa lolote
kutoka katika maneno ya ki-
tabu cha unabii huu, Mungu
ataondoa fungu lake kutoka
katika ile miti ya uzima[k] na
kutoka katika lile jiji takatifu,[l]
mambo yaliyoandikwa katika
kitabu hiki cha kukunjwa.

**20** "Yule anayetoa ushahi-
di kuhusu mambo haya ana-
sema, 'Ndiyo, mimi ninakuja
upesi.'"[m]

"Amina! Njoo, Bwana Yesu."

**21** Fadhili zisizostahiliwa
za Bwana Yesu na ziwe pamo-
ja na watakatifu.

---

**22:6** *Angalia Nyongeza A5. **22:13** *Au "herufi A na Z." Alfa ni herufi ya kwanza na Omega ni herufi ya mwisho katika alfabeti ya Kigiriki.

**22:15** *Yaani, wale ambao matendo yao yanamchukiza Mungu. #Angalia Kamusi, uku. 2012, "Uasherati."

---

**SURA YA 22**

*a* 2Ti 3:16
*b* Ufu 16:15; Ufu 22:20
*c* Yoh 13:17; Ufu 1:3
*d* Mt 4:10; Mdo 10:25, 26; Ufu 19:10
*e* Zb 62:12; Isa 40:10; Ro 2:6
*f* Isa 44:6; Isa 48:12; Ufu 1:8; Ufu 21:6
*g* 1Yo 1:7

**Safu ya 2**

*a* Ufu 2:7
*b* Ufu 21:10, 12
*c* Gal 5:19-21; Efe 5:5; Ufu 21:8
*d* Isa 11:1, 10; Isa 53:2; Yer 23:5; Yer 33:15; Ufu 5:5
*e* Hes 24:17; Ufu 2:28
*f* Ufu 21:9
*g* Yoh 4:14
*h* Isa 55:1; Yoh 7:37; Ufu 7:17; Ufu 21:6
*i* Kum 4:2; Kum 12:32; Gal 1:8; 1Yo 4:3; 2Yo 9
*j* Ufu 15:1
*k* Ufu 2:7
*l* Ufu 21:2
*m* Ufu 3:11; Ufu 22:7

# Orodha ya Vitabu vya Biblia

Vitabu vya Maandiko ya Kiebrania Kabla ya Wakati wa Kawaida (wa Ukristo)

| Jina la Kitabu | Mwandikaji | Mahali Kilipoandikiwa | Uandikaji Ulikamilishwa (K.W.K.) | Muda Unaohusika (K.W.K.) |
|---|---|---|---|---|
| Mwanzo | Musa | Nyikani | 1513 | "Hapo mwanzo" mpaka 1657 |
| Kutoka | Musa | Nyikani | 1512 | 1657-1512 |
| Mambo ya Walawi | Musa | Nyikani | 1512 | Mwezi 1 (1512) |
| Hesabu | Musa | Nyikani na Nchi Tambarare za Moabu | 1473 | 1512-1473 |
| Kumbukumbu la Torati | Musa | Nchi Tambarare za Moabu | 1473 | Miezi 2 (1473) |
| Yoshua | Yoshua | Kanaani | m. 1450 | 1473–m. 1450 |
| Waamuzi | Samweli | Israeli | m. 1100 | m. 1450–m. 1120 |
| Ruthu | Samweli | Israeli | m. 1090 | Miaka 11 ya utawala wa Waamuzi |
| 1 Samweli | Samweli; Gadi; Nathani | Israeli | m. 1078 | m. 1180-1078 |
| 2 Samweli | Gadi; Nathani | Israeli | m. 1040 | 1077–m. 1040 |
| 1 Wafalme | Yeremia | Yuda na Misri | Kitabu 1 580 | m. 1040-580 |
| 2 Wafalme | Yeremia | | | |
| 1 Mambo ya Nyakati | Ezra | Yerusalemu (?) | Kitabu 1 m. 460 | Baada ya 1 Mambo ya Nyakati 9:44: m. 1077-537 |
| 2 Mambo ya Nyakati | Ezra | Yerusalemu (?) | | |
| Ezra | Ezra | Yerusalemu | m. 460 | 537–m. 467 |
| Nehemia | Nehemia | Yerusalemu | b. 443 | 456–b. 443 |
| Esta | Mordekai | Shushani, Elamu | m. 475 | 493–m. 475 |
| Ayubu | Musa | Nyikani | m. 1473 | Zaidi ya miaka 140 kati ya 1657 na 1473 |
| Zaburi | Daudi na wengine | | m. 460 | |
| Methali | Sulemani; Aguri; Lemueli | Yerusalemu | m. 717 | |
| Mhubiri | Sulemani | Yerusalemu | k. 1000 | |
| Wimbo wa Sulemani | Sulemani | Yerusalemu | m. 1020 | |
| Isaya | Isaya | Yerusalemu | b. 732 | m. 778–b. 732 |
| Yeremia | Yeremia | Yuda; Misri | 580 | 647-580 |
| Maombolezo | Yeremia | Karibu na Yerusalemu | 607 | |
| Ezekieli | Ezekieli | Babiloni | m. 591 | 613–m. 591 |
| Danieli | Danieli | Babiloni | m. 536 | 618–m. 536 |
| Hosea | Hosea | Samaria (Wilaya) | b. 745 | k. 804–b. 745 |
| Yoeli | Yoeli | Yuda | m. 820 (?) | |
| Amosi | Amosi | Yuda | m. 804 | |
| Obadia | Obadia | | m. 607 | |
| Yona | Yona | | m. 844 | |
| Mika | Mika | Yuda | k. 717 | m. 777-717 |
| Nahumu | Nahumu | Yuda | k. 632 | |
| Habakuki | Habakuki | Yuda | m. 628 (?) | |
| Sefania | Sefania | Yuda | k. 648 | |
| Hagai | Hagai | Yerusalemu lililojengwa upya | 520 | Siku 112 (520) |
| Zekaria | Zekaria | Yerusalemu lililojengwa upya | 518 | 520-518 |
| Malaki | Malaki | Yerusalemu lililojengwa upya | b. 443 | |

# Orodha ya Vitabu vya Biblia

## Vitabu vya Maandiko ya Kigiriki Vilivyoandikwa Katika Wakati wa Kawaida (wa Ukristo)

| Jina la Kitabu | Mwandikaji | Mahali Kilipoandikiwa | Uandikaji Ulikamilishwa (W.K.) | Muda Unaohusika |
|---|---|---|---|---|
| Mathayo | Mathayo | Israeli | m. 41 | 2 K.W.K.–33 W.K. |
| Marko | Marko | Roma | m. 60-65 | 29-33 W.K. |
| Luka | Luka | Kaisaria | m. 56-58 | 3 K.W.K.–33 W.K. |
| Yohana | Mtume Yohana | Efeso, au karibu | m. 98 | Baada ya utangulizi, 29-33 W.K. |
| Matendo | Luka | Roma | m. 61 | 33–m. 61 W.K. |
| Waroma | Paulo | Korintho | m. 56 | |
| 1 Wakorintho | Paulo | Efeso | m. 55 | |
| 2 Wakorintho | Paulo | Makedonia m. 55 | | |
| Wagalatia | Paulo | Korintho au Antiokia ya Siria | m. 50-52 | |
| Waefeso | Paulo | Roma | m. 60-61 | |
| Wafilipi | Paulo | Roma | m. 60-61 | |
| Wakolosai | Paulo | Roma | m. 60-61 | |
| 1 Wathesalonike | Paulo | Korintho | m. 50 | |
| 2 Wathesalonike | Paulo | Korintho | m. 51 | |
| 1 Timotheo | Paulo | Makedonia | m. 61-64 | |
| 2 Timotheo | Paulo | Roma | m. 65 | |
| Tito | Paulo | Makedonia (?) | m. 61-64 | |
| Filemoni | Paulo | Roma | m. 60-61 | |
| Waebrania | Paulo | Roma | m. 61 | |
| Yakobo | Yakobo (ndugu ya Yesu) | Yerusalemu | k. 62 | |
| 1 Petro | Petro | Babiloni | m. 62-64 | |
| 2 Petro | Petro | Babiloni (?) | m. 64 | |
| 1 Yohana | Mtume Yohana | Efeso, au karibu | m. 98 | |
| 2 Yohana | Mtume Yohana | Efeso, au karibu | m. 98 | |
| 3 Yohana | Mtume Yohana | Efeso, au karibu | m. 98 | |
| Yuda | Yuda (ndugu ya Yesu) | Israeli (?) | m. 65 | |
| Ufunuo | Mtume Yohana | Patmosi | m. 96 | |

[Majina ya waandikaji wa vitabu fulani na ya mahali vilipoandikiwa hayajulikani kwa uhakika. Tarehe nyingi zimekadiriwa tu, herufi b. inamaanisha “baada ya,” k. inamaanisha “kabla ya” na m. inamaanisha “mnamo” au “karibu.”]

---

## Ufupisho Uliotumiwa Katika Maelezo ya Chini

Tnn., Tafsiri ya neno kwa neno

# Fahirisi ya Maneno ya Biblia

Ili kupata ufupisho wa majina ya vitabu vya Biblia angalia ukurasa wa 40.

## A

**ABBA,** Ro 8:15 tunapaza sauti: *Abba,* Baba!
**ABELI,** Mwa 4:8 Kaini akamshambulia *Abeli*
Mt 23:35 kuanzia damu ya *Abeli* mwadilifu
**ABIGAILI,** 1Sa 25:3 *Abigaili* mwenye busara na mrembo
**ABRAHAMU,** Mwa 21:12 *Abrahamu,* msikilize Sara
2Nya 20:7 rafiki yako *Abrahamu*
Mt 22:32 Mungu wa *Abrahamu* na Isaka
Ro 4:3 *Abrahamu* mwenye imani, ahesabiwa
**ABUDU,** Kut 34:14 watu *waniabudu mimi peke yangu*
**ACHA,** Isa 1:28 *wanaomwacha* Yehova watafikia mwisho
Mt 19:29 ambaye *ameacha* nyumba au
**ACHILIWA,** Met 29:15 mtoto *aliyeachiliwa* humwaibisha
**ADABU,** Ro 13:13 tujiendeshe kwa *adabu*
1Ko 14:40 yote yatendeke kwa *adabu*
**ADAMU,** Mwa 5:5 *Adamu* aliishi miaka 930, kisha akafa
1Ko 15:22 katika *Adamu* wote wanakufa
1Ko 15:45 *Adamu* wa mwisho akawa
1Ti 2:14 *Adamu* hakudanganywa, bali mwanamke
**ADUI,** Mt 5:44 Endeleeni kuwapenda *adui* zenu
Mt 10:36 *adui* za mtu watakuwa watu wa
Ro 12:20 ikiwa *adui* yako ana njaa, mlishe
**AGANO,** Mwa 15:18 Yehova alifanya *agano* na Abramu
Yer 31:31 nitafanya *agano* jipya
Lu 22:20 *agano* jipya kwa msingi wa damu yangu
Lu 22:29 ninafanya *agano* pamoja nanyi
**AHADI,** 1Fa 8:56 Hakuna *ahadi* yoyote iliyokosa kutimia
Zb 15:4 Havunji *ahadi* yake, hata ikimletea hasara
2Ko 1:20 *ahadi* za Mungu "ndiyo" kupitia yeye
**AHIDI,** Ebr 10:23 yule *aliyeahidi* ni mwaminifu
**AHIRISHA,** Met 13:12 Matarajio *yaliyoahirishwa* hufanya
**AIBU,** Ezr 9:6 ninaona *aibu* kuuinua uso wangu
Zb 25:3 yeyote anayekutumaini *hataaibishwa*
Mk 8:38 atakayenionea *aibu* mimi na
Ro 1:16 siionei *aibu* habari njema
1Ko 4:14 si ili *niwaaibishe,* bali niwaonye
Efe 5:4 mwenendo wa *aibu* wala maneno ya
2Ti 1:8 usione *aibu* kuhusu ushahidi
2Ti 2:15 mfanyakazi asiye na la kuonea *aibu*
Ebr 11:16 Mungu haoni *aibu* kuwahusu
1Pe 4:16 akiteseka akiwa Mkristo, asione *aibu*
**AINA,** 2Pe 3:11 mnapaswa kuwa watu wa *aina* gani
**AKANI,** Yos 7:1 *Akani* alichukua baadhi ya
**AKILA,** Mdo 18:2 akamkuta Myahudi aliyeitwa *Akila*
**AKILI,** Zb 8:4 Mwanadamu ni nini, unamweka *akilini?*
Isa 65:17 mambo ya zamani hayataingia tena *akilini*
Mt 22:37 umpende Yehova kwa *akili* yako yote
Mdo 9:22 akithibitisha kupatana na *akili*
Ro 7:25 kwa *akili* mimi ni mtumwa wa sheria
Ro 8:6 kukaza *akili* kwenye mwili, kifo
1Ko 2:16 tunayo *akili* ya Kristo
Efe 4:23 upya katika nguvu zinazoongoza *akili*
Flp 3:19 *akili* zao zinafikiria vitu vya duniani
Kol 3:2 kukaza *akili* kwenye mambo yaliyo juu
**ALAMA,** Eze 9:4 uyatie *alama* mapaji ya nyuso za watu
2Th 3:14 mtieni *alama,* msishirikiane naye
Ufu 13:17 isipokuwa mtu aliye na ile *alama*
**ALFA,** Ufu 1:8 *Alfa* na Omega
**ALIKWA,** Mt 22:14 wengi *waalikwa,* wachache wachaguliwa
**ALIYE JUU ZAIDI,** Zb 83:18 Yehova, ndiye *Uliye Juu Zaidi*
Da 4:17 wajue *Aliye Juu Zaidi* ni Mtawala
**AMANI,** Zb 29:11 atawabariki watu wake kwa *amani*
Zb 37:11 watafurahia kwelikweli wingi wa *amani*
Zb 72:7 *amani* itakuwa nyingi mpaka mwezi haupo
Zb 119:165 wanaoipenda sheria wana *amani*
Met 17:1 afadhali kipande cha mkate penye *amani*
Isa 9:7 Kwa wingi wa *amani,* hakuna mwisho
Isa 32:18 makao ya kudumu yenye *amani*
Isa 48:18 *amani* yako ingekuwa kama mto
Isa 54:13 *amani* ya wana wako itakuwa nyingi
Isa 57:21 Hakuna *amani* kwa waovu
Isa 60:17 Nitaweka *amani* kuwa waangalizi wako
Yer 6:14 Kuna *amani!* Wakati hakuna *amani*
Mt 5:9 Wenye furaha ni wanaofanya *amani*
Mt 5:24 Kwanza fanya *amani* na ndugu yako
Mk 9:50 mdumishe *amani* kati yenu
Yoh 14:27 Ninawaachia *amani;* ninawapa *amani*
Mdo 9:31 kutaniko likaingia kipindi cha *amani*
Ro 5:1 tufurahie *amani* pamoja na Mungu
Ro 8:6 kukaza akili kwenye roho, *amani*
Ro 12:18 fanyeni *amani* na watu wote
Flp 4:7 *amani* ya Mungu itailinda mioyo yenu
1Th 5:3 *Amani* na usalama! uharibifu wa ghafla
1Pe 3:11 atafute *amani* na kuifuatilia
Ufu 6:4 akapewa ruhusa kuondoa *amani* duniani
**AMINA,** Kum 27:15 wote watasema, *Amina!*
1Ko 14:16 *Amina* unapotoa shukrani
2Ko 1:20 kupitia yeye *Amina* husemwa
**AMINI,** Yoh 20:29 Wenye furaha *wanaamini* bila kuona
2Th 2:12 *hawakuiamini* kweli, bali
**AMRI,** Mt 22:40 na Manabii hutegemea *amri* hizo mbili
Mk 12:28 Ni *amri* gani iliyo ya kwanza?
Mk 12:31 Hakuna *amri* nyingine iliyo kubwa kuliko hizi
Yoh 13:34 *amri* mpya, kwamba mpendane
**AMRI KUMI,** Kut 34:28 aliandika zile *Amri Kumi*
**AMRIWA,** Ayu 23:12 nimeyathamini kuliko *nilivyoamriwa*
**AMSHA,** Yoh 11:11 ninasafiri kwenda *kumwamsha*
**ANA,** Lu 2:36, 37 nabii wa kike *Ana,* miaka 84
**ANANIA,** Mdo 5:1 *Anania,* na Safira mke wake
**ANASA,** Ufu 18:7 kuishi katika *anasa* isiyo na aibu
**ANAWAJALI,** 1Pe 5:7 *anawajali* ninyi
**ANDAA,** 1Ti 5:8 ikiwa yeyote *hawaandalii* watu wake
**ANDIKO,** 2Ti 3:16 Kila *Andiko* limeongozwa na roho
**ANGALIA,** Efe 5:15 *kuangalia* sana jinsi mnavyotembea
**ANGAMIZA,** 2Pe 3:7 *kuangamizwa,* wasiomwogopa Mungu
**ANGUKA,** Met 24:16 mwadilifu, *kuanguka* mara saba
Mhu 4:10 mmoja wao *akianguka*, mwenzake anaweza
1Ko 10:12 ajihadhari asije *akaanguka*
**APA,** Mwa 22:16 *Naapa* kwa nafsi yangu, asema Yehova
Mt 5:34 *Msiape* kamwe kwa mbingu
**APOLO,** Mdo 18:24 *Apolo* mwanamume mwenye ufasaha
**ARARATI,** Mwa 8:4 safina ikatua kwenye mlima *Ararati*
**AREOPAGO,** Mdo 17:22 Paulo akasimama *Areopago*
**ARTEMI,** Mdo 19:34 wakisema: *Artemi* ni mkuu!
**ASALI,** Kut 3:8 nchi inayotiririka maziwa na *asali*
Met 25:27 Si vizuri kula *asali* nyingi mno
**ASILI,** Law 18:23 kunakiuka sheria ya *asili*
Ro 1:26 wanawake walibadili matumizi yao ya *asili*
Ro 1:27 wanaume waliacha matumizi ya *asili* ya
**ASIYEAMINI,** 1Ko 7:12 mke *asiyeamini* na anakubali
**ASIYEONEKANA,** Ebr 11:27 ona Yule *asiyeonekana*
**ASIYE SAFI,** Ayu 14:4 mtu safi kutokana na *asiye safi*
**AYUBU,** Ayu 1:9 Je, *Ayubu* anamwogopa Mungu bure?
Yak 5:11 Mmesikia uvumilivu wa *Ayubu*
**AZAZELI,** Law 16:8 Haruni atapiga kura kwa *Azazeli*

## B

**BAALI,** Yer 19:5 kuwateketeza wana kwa *Baali*
**BABA,** Mwa 2:24 atamwacha *baba* yake na mama yake
Zb 2:7 Leo nimekuwa *baba* yako
Zb 89:26 Wewe ni *Baba* yangu, Mungu wangu
Zb 103:13 *baba* anavyoonyesha wana rehema
Isa 9:6 Jina lake litakuwa, *Baba* wa Milele
Mt 6:9 *Baba* yetu uliye mbinguni
Mt 23:9 msimwite mtu yeyote *baba* yenu duniani
Lu 2:49 ninapaswa kuwa katika nyumba ya *Baba*
Lu 15:20 *baba* yake akakimbia, akamkumbatia

Yoh 5:20 *Baba* humwonyesha Mwana yote
Yoh 10:30 Mimi na *Baba* ni kitu kimoja
Yoh 14:6 Hakuna mtu anayekuja kwa *Baba* bila
Yoh 14:9 ameniona, amemwona *Baba* pia
Yoh 14:28 *Baba* ni mkuu kuliko mimi
Yoh 14:28 mngeshangilia ninaenda kwa *Baba*
**BABELI,** Mwa 11:9 liliitwa *Babeli,* kwa sababu
**BABILONI,** Yer 51:6 Kimbieni kutoka *Babiloni*
Yer 51:30 Mashujaa wa *Babiloni* hawapigani
Yer 51:37 *Babiloni* litakuwa marundo ya
Ufu 17:5 *Babiloni* Mkubwa, mama wa
Ufu 18:2 *Babiloni* Mkubwa ameanguka
**BADILIKA,** Mal 3:6 mimi ni Yehova; *sibadiliki*
**BADILISHANA,** Mt 16:26 *abadilishane* uhai na nini?
**BAHARI,** Kut 14:21 kukawa na nchi kavu katika *bahari*
Isa 57:20 waovu ni kama *bahari*
**BAHATI,** Isa 65:11 mungu wa *Bahati* Njema
**BAKI,** Mt 14:20 wakakusanya vipande *vilivyobaki*
**BALAAMU,** Hes 22:28 punda akamuuliza *Balaamu*
**BAMBA LA KIFUANI,** Efe 6:14 *bamba la kifuani*
**BARABARA,** Mt 7:14 *barabara* ya uzima, ndogo
Mt 13:4 mbegu zikaanguka kando ya *barabara*
**BARAKA,** Kum 30:19 nimeweka *baraka* na laana
Met 10:22 *Baraka* ya Yehova hutajirisha
Mal 3:10 kuwamwagia *baraka* msikose chochote
Ro 12:14 *kuwabariki* wanaowatesa
**BARIKI,** Mwa 1:28 Mungu *akawabariki*
Mwa 32:26 Sitakuacha mpaka *unibariki*
Hes 6:24 Yehova na *awabariki*
Amu 5:24 *Amebarikiwa* sana Yaeli
Lu 6:28 *kuwabariki* wale wanaowalaani
Yoh 12:13 *Amebarikiwa* anayekuja katika jina
**BARNABA,** Mdo 9:27 *Barnaba* akamsaidia
**BARUKU,** Yer 45:2 Yehova asema kukuhusu, *Baruku*
**BATH-SHEBA,** 2Sa 11:3 *Bath-sheba,* mke wa Uria
**BATIZA,** Mt 3:13 Yesu akaja *abatizwe* na Yohana
Mt 28:19 mkafanye wanafunzi, *mkiwabatiza*
Lu 3:3 *wabatizwe* kuonyesha wametubu
Mdo 2:41 *wakabatizwa,* karibu watu 3,000
Mdo 8:36 ni nini kinachonizuia *kubatizwa?*
**BAYA,** Tit 2:8 hawana jambo lolote *baya* la kusema
**BEBA,** Ro 15:1 tunapaswa *kubeba* udhaifu
**BEGA,** Sef 3:9 Wamtumikie *bega* kwa *bega*
**BEI,** 1Ko 7:23 Mlinunuliwa kwa *bei*
**BELSHAZA,** Da 5:1 *Belshaza* alifanya karamu kubwa
**BEMBELEZA,** Met 29:21 Mtumishi *akibembelezwa*
**BETHELI,** Mwa 28:19 akapaita mahali hapo *Betheli*
**BETHLEHEMU,** Mik 5:2 *Bethlehemu* Efratha
**BEZALELI,** Kut 31:2 nimemchagua *Bezaleli*
**BIASHARA,** Mt 22:5 wakaenda kwenye *biashara* zao
Yak 4:13 tutafanya *biashara* na kupata faida
**BIBI HARUSI,** Ufu 21:9 Nitakuonyesha *bibi harusi*
**BIDII,** Zb 69:9 *Bidii* ya nyumba yako imenila
Met 10:4 mikono yenye *bidii* huleta utajiri
Met 12:27 *bidii* ni hazina ya mtu yenye thamani
Met 21:5 Mipango ya wenye *bidii* hufanikiwa
Isa 37:32 *Bidii* ya Yehova wa majeshi itatenda
Ro 10:2 wana *bidii* kwa ajili ya Mungu
Ro 12:11 Iweni wenye *bidii,* msiwe wavivu
Tit 2:14 wenye *bidii* katika matendo mema
Ebr 6:11 kila mmoja wenu awe na *bidii* ileile
**BINTI,** Lu 8:49 *Binti* yako amekufa
**BORA,** Flp 2:3 mwaone wengine kuwa *bora*
**BORA ZAIDI,** 1Ko 12:31 njia iliyo *bora zaidi*
**BUBU,** Isa 35:6 ulimi wa *bubu* utapiga vigelegele
**BURE,** Isa 65:23 Hawatafanya kazi ya *bure*
Mt 10:8 Mlipokea *bure,* toeni *bure*
Mt 15:9 Wao huniabudu *bure*
1Ko 15:58 kazi yenu si ya *bure* kwa Bwana
Ufu 22:17 yeyote achukue maji ya uzima *bure*
**BURUDISHA,** Mt 11:28 Njooni *nitawaburudisha*
Mdo 3:19 majira yenye *kuburudisha* yaje
**BUSARA,** Mt 24:45 mtumwa mwaminifu, *busara*
**BUSTANI,** Mwa 2:15 akamweka katika *bustani* ya Edeni
**BUSU,** Lu 22:48 unamsaliti kwa *busu?*
**BWANA,** Kum 10:17 Yehova ni *Bwana* wa mabwana
Mt 7:22 *Bwana, Bwana,* je, hatukutoa unabii
Mt 9:38 mwombeni *Bwana* awatume wafanyakazi
Mt 22:44 Yehova alimwambia *Bwana* wangu
Ro 6:14 dhambi haipaswi kuwa *bwana*
Ro 14:4 Kwa *bwana* wake husimama au kuanguka
1Ko 7:39 huru kuolewa katika *Bwana* tu
Kol 4:1 ninyi pia mna *Bwana* mbinguni

## C

**CHACHU,** Mt 13:33 Ufalme wa mbinguni kama *chachu*
1Ko 5:6 *chachu* kidogo huchachisha donge lote
**CHAFU,** Ro 1:27 wanaume wakitenda *machafu*
Efe 5:4 wala mizaha *michafu*
Kol 3:8 ondoeni maneno *machafu*
**CHAFUA,** Eze 39:7 jina langu takatifu *lichafuliwe* tena
**CHAGUA,** Kum 30:19 lazima *mchague* uzima
Yos 24:15 *chagueni* mtakayemtumikia
Ro 9:11 *kuchagua* hutegemea Yule ambaye
**CHAKAA,** 2Ko 4:16 mtu tuliye kwa nje *anachakaa*
**CHAKULA,** Zb 145:15 Unawapa *chakula* katika majira
Mt 24:7 upungufu wa *chakula*
Mt 24:45 *chakula* wakati unaofaa
Yoh 4:34 *Chakula* changu ni kufanya mapenzi ya
Yoh 6:27 Msifanye kazi *chakula* kinachoharibika
Mdo 14:17 akiwapa mvua, akiwashibisha *chakula*
1Ko 8:13 ikiwa *chakula* kinamkwaza ndugu
**CHAKULA KIGUMU,** Ebr 5:14 *chakula kigumu*
**CHALE,** Law 19:28 msijichanje *chale*
**CHANZO,** Zb 36:9 Wewe ndiye *chanzo* cha uhai
**CHEKA,** Mwa 18:13 Kwa nini Sara *amecheka?*
Zb 2:4 anayeketi mbinguni *atacheka*
**CHEKWA,** Yer 20:7 Nimekuwa kitu cha *kuchekwa*
**CHELEWA,** Hab 2:3 *Hayatachelewa!*
**CHEMA,** Mwa 1:31 kila kitu alichoumba kilikuwa *chema*
**CHEMCHEMI,** Yer 2:13 Wameniacha, *chemchemi* ya maji
**CHEO,** Mdo 1:20 achukue *cheo* chake cha uangalizi
**CHETI,** Kum 24:1 amwandikie *cheti* cha talaka
Mt 19:7 kwa nini Musa aliagiza kutoa *cheti*
**CHIPUKIZI,** Yer 23:5 nitakapomwinulia Daudi *chipukizi*
**CHOCHEA,** Flp 2:13 Mungu *anawachochea*
**CHOKA,** Met 25:25 maji baridi kwa nafsi *iliyochoka*
Isa 40:28 *hachoki* kamwe, haishiwi na nguvu
Isa 40:29 humpa nguvu mtu *aliyechoka*
Isa 40:31 Watatembea na *hawatachoka*
Isa 50:4 kumjibu *aliyechoka* neno linalofaa
Gal 6:9 tutavuna ikiwa *hatutachoka* kabisa
Ebr 12:3 *msichoke* na kukata tamaa
**CHOKOZEKA,** 1Ko 13:5 [upendo] *hauchokozeki*
**CHOMA,** Zek 12:10 watamtazama yule *waliyemchoma*
**CHOMBO,** Mdo 9:15 mtu huyu ni *chombo*
Ro 9:21 *chombo* cha matumizi ya kuheshimika
**CHONGEA,** 1Ko 4:13 *tunapochongewa* tunajibu kwa
**CHOSHA,** Mal 1:13 Tazama! *Inachosha* kwelikweli!
**CHOZI,** Ufu 21:4 atafuta kila *chozi* kutoka katika
**CHUI,** Isa 11:6 *chui* atalala pamoja na mwanambuzi
Da 7:6 mnyama mwingine, kama *chui*
**CHUKIA,** Law 19:17 *Usimchukie* ndugu yako moyoni
Zb 45:7 Ulipenda uadilifu na *kuchukia* uovu
Zb 97:10 mnaompenda Yehova, *chukieni* maovu
Met 6:16 vitu sita ambavyo Yehova *anachukia*
Met 8:13 Kumwogopa Yehova ni *kuchukia* uovu
Amo 5:15 *Chukieni* maovu, pendeni mema
Mt 24:9 *mtachukiwa* kwa sababu ya
Lu 6:27 kuwatendea mema wale *wanaowachukia*
Yoh 7:7 Ulimwengu *unanichukia* kwa kutoa
Yoh 15:25 *Walinichukia* bila sababu
Ro 12:9 *Chukieni* maovu; shikamaneni na mema
1Yo 3:15 *anayemchukia* ndugu yake ni muuaji
**CHUMA,** Met 27:17 Kama *chuma* kinavyonoa chuma
Isa 60:17 badala ya *chuma* nitaleta fedha
Da 2:43 *chuma* kisivyochanganyika na udongo
**CHUMVI,** Mwa 19:26 akawa nguzo ya *chumvi*
Mt 5:13 Ninyi ndio *chumvi* ya dunia
Kol 4:6 Maneno yaliyokolezwa *chumvi*
**CHUNGA,** Mdo 20:28 *mlichunge* kutaniko la Mungu
1Pe 5:2 *Lichungeni* kundi la Mungu
**CHUNGU,** Met 6:6 Mwendee *chungu,* ewe mvivu
Met 30:25 *Chungu* wanatayarisha chakula
**CHUNGULIA,** 1Pe 1:12 Malaika, *kuchungulia*
**CHUNGUZA,** Met 21:2 Yehova *huichunguza* mioyo

